# DE HEILIGE SCHRIFT,

OF

## AL DE BOEKEN

## DES OUDEN EN NIEUWEN TESTAMENTS

IN HET SOENDANEESCH.

# KITAB SOETJI.

HARTOSNA

## SADAJANA KITAB

ANOE KASĔBAT

## PĔRDJANGDJIAN LAWAS SARĔNG PĔRDJANGDJIAN ANJAR.



Uitgegeven door het Nederlandsch Bijbelgenootschap.
Amsterdam.
1891.

# PĔRDJANGDJIAN LAWAS.

HARTOSNA

## SADAJANA KITAB

ANOE KASĔBAT

## TORET, DJABOER SARĔNG PARA NABI.



Uitgegeven door het Nederlandsch Bijbelgenootschap.
Amsterdam.
1891.

# IJEU EUSINA KITAB PĔRDJANGDJIAN LAWAS.

---

KITAB KAHIDJI TI MOESA,

NOE KASĔBAT

# KITAB HAL NGADJADIKEUN.

---

## PASAL 1.

Dina mimitina Allah ngadjadikeun la-
2 ngit djeung boemi. [a] 'Dĕmi boemi
teja asalna soewoeng sarta kosong,
djeung poëk di loehoereun sagara, sarta
Roh Allah ngalajang di loehoereun tjai
3 teja. [b] 'Tidinja Allah nimbalan: Sing
4 djadi tjaäng! Braj djadi tjaäng. [c] 'La-
djĕng Allah ningali eta tjaäng hade, sarta
Allah misahkeun antara tjaäng djeung
5 poëk. 'Ari eta tjaäng koe Allah dinga-
ranan Beurang, sarta eta poëk koe an-
djeunna dingaranan Peuting. Harita
geus djadi sore sarta geus djadi isoek,
poë noe kahidji.

a Ibr. 11:3. b 2 Petr. 3:5. c 2 Kor. 4:6.

6 Tidinja Allah nimbalan: Sing aja pi-
pinding dina tĕngah-tĕngah tjai, sarta
eta teh sing matak misahkeun antara
7 tjai djeung tjai deui. 'Ladjĕng Allah
ngadamĕl eta pipinding, sarta misah-
keun antara tjai anoe sahandapeun
pipinding reudjeung tjai anoe saloe-
hoereun pipinding teja. Nja kitoe dja-
8 dina. 'Ari pipinding teja koe Allah
dingaranan Langit. Harita geus djadi
sore sarta geus djadi isoek, poë noe
kadoewa.

9 Tidinja Allah nimbalan: Tjai anoe
sahandapeun langit sing koempoel kana
sahidji ĕnggon, sarta sing katembong
10 toehoerna. Nja kitoe djadina. 'Ari toe-
hoerna teja koe Allah dingaranan Da-
ratan, sarta pakoempoelan tjai teja koe
andjeunna dingaranan Laoetan. Ladjĕng
11 Allah ningali eta hade. 'Tidinja Allah
nimbalan: Daratan sing ngabidjilkeun
djoedjoekoetan, lalab-lalaban anoe nga-
djadikeun sisikian, kitoe deui tatang-
kalan noe boewahan, anoe baroewahan
saädat-saädatna, anoe sarikian di djĕ-
rona dina daratan. Nja kitoe djadina.
12 'Ari darat teh toeloej ngabidjilkeun
djoedjoekoetan, lalab-lalaban anoe nga-
djadikeun sisikian saädat-saädatna, ki-
toe deui tatangkalan noe baroewahan,
anoe sarikian di djĕrona saädat-saädat-
13 na. Ladjĕng Allah ningali eta hade. 'Ha-
rita geus djadi sore sarta geus djadi
isoek, poë noe katiloe.

14 Tidinja Allah nimbalan: Sing aja
damar-damar dina pipinding langit teja,
pikeun misahkeun antara beurang
djeung peuting, kitoe deui soepaja dja-
radi kana tanda, kana mangsa, kana
15 poë, djeung kana taoen. 'Sarta soepaja
djaradi damar dina pipinding langit,
pikeun njaängan kana boemi. Nja kitoe
16 djadina. 'Ari Allah ngadamĕl eta doewa
damar noe galĕde: nja eta damar noe
gĕde, eukeur marentahan kana beurang,
sarta damar noe rada leutik, eukeur
marentahan kana peuting; kitoe deui
17 ngadamĕl bentang-bentang. 'Tidinja koe
Allah pada dipĕrnahkeun dina pipin-

ding langit, pikeun njaängan kana
18 boemi, 'djeung pikeun marentah ti
beurang sarta ti peuting, kitoe deui
pikeun misahkeun antara tjaäng djeung
poëk. Ladjĕng Allah ningali eta hade.
19 'Harita geus djadi sore sarta geus djadi
isoek, poë noe kaopat.
20 Tidinja Allah nimbalan: Tjai-tjai sing
parinoeh koe noe tinglalenghoj, bangsa
noe njawaän hiroep, sarta sing aja
manoek-manoek halalibĕr di loehoereun
boemi, di sahandapeun pipinding langit.
21 'Seug Allah ngadjadikeun barahala tjai
noe galĕde, djeung sakabeh bae bangsa
noe njawaän hiroep, anoe koemĕlip,
sakoer noe tinglalenghoj di djĕro tjai
saädat-saädatna, kitoe deui saroepaning
manoek, bangsa djangdjangan saädat-
saädatna. Ladjĕng Allah ningali eta
22 hade. 'Geus kitoe eta sakabehna koe
Allah dibĕrkahan, kijeu timbalanana:
Maraneh sing pada baranahan djeung
sing pada ngarĕkahan; koedoe pada
minoehan tjai-tjai dina laoet; djeung
deui manoek-manoek sing ngarĕkahan
23 dina boemi! 'Harita geus djadi sore
sarta geus djadi isoek, poë noe kalima.
24 Tidinja Allah nimbalan: Daratan sing
ngabidjilkeun bangsa noe njawaän hi-
roep saädat-saädatna, nja eta bangsa
tjoöeun, djeung noe tingkarajap, sarta
djeung sato darat saädat-saädatna. Nja
25 kitoe djadina. 'Ari Allah ngadamĕl sato
darat saädat-saädatna, djeung bangsa
tjoöeun saädat-saädatna, kitoe deui sa-
koer noe tingkarajap dina taneuh saä-
dat-saädatna. Ladjĕng Allah ningali eta
26 hade. 'Tidinja Allah nimbalan: Hajoe
oerang ngadamĕl manoesa, make ka-
njataän oerang, koemaha tjara roepa
oerang; sarta sina pada poerba ka
laoek-laoek laoet, djeung ka manoek-
manoek awang-awang, kitoe deui ka
sato tjoöeun, djeung ka sakoeriling
boemi, sarta ka sakoer noe ngarajap,
27 anoe tingkarajap di boemi. 'Seug Allah
ngadjadikeun eta manoesa, make ka-
njataän andjeunna, nja didjadikeunana
make kanjataän Allah, [a] toer didjadi-
28 keunana hidji lalaki hidji awewe. [b] 'La-
djĕng koe Allah pada dibĕrkahan, kijeu
timbalan Allah ka darinja: Maraneh
sing pada baranahan djeung sing pada
ngarĕkahan; koedoe pada minoehan
boemi, sarta eta taloekkeun koe ma-
raneh; djeung koedoe pada poerba ka
laoek-laoek laoet, djeung ka manoek-
manoek awang-awang, sarta ka sakabeh
sasatoan, anoe tingkarajap di boemi. [c]
29 'Geus kitoe Allah nimbalan deui: Masing
nganjahokeun, kami teh ka maraneh
maparin sakabeh lalab-lalaban noe njĕ-
barkeun sisikian, anoe aja di sakoeri-
ling boemi, kitoe deui sakabeh tatang-
kalan noe baroewahan, anoe njĕbarkeun
sisikian, nja eta keur maraneh, baris
30 hakaneun. [d] 'Tatapi ari sakabeh sato
darat, djeung sakabeh manoek-manoek
awang-awang, kitoe deui sakabeh anoe
tingkarajap di boemi, sakoer anoe nja-
waän hiroep mah, hakaneunana nja eta
saroepaning djoedjoekoetan noe hare-
31 djo. Nja kitoe djadina. 'Ladjĕng Allah
ningali sadajana anoe kenging andjeunna
ngadamĕl teja, tah hade katjida. [e] Ha-
rita geus djadi sore sarta geus djadi
isoek, poë noe kagĕnĕp.

*a* Ep. 4:24. *b* Mat. 19:4. *c* Jak. 3.7. *d* p. 9:3. *e* 1 Tim. 4:4.

## PASAL 2.

Nja kitoe langit djeung boemi datang
ka tjaratjapna, sarta djeung sakabeh
2 balad-baladna. 'Ari dina poë noe katoe-
djoeh Allah tjatjap dadamĕlanana, noe
didamĕl teja; ladjĕng Allah dina poë
noe katoedjoeh teh liren [a] tina sadajana
dadamĕlanana, noe koe andjeunna di-
3 damĕl teja. [b] 'Reudjeung Allah ngabĕr-
kahan kana poë noe katoedjoeh, sar-
ta disoetjikeun, tina sabab andjeunna
dina poë eta liren tina sadajana da-
damĕlanana, anoe kenging Allah nga-
djadikeun, pangĕrsana rek disampoer-
nakeun. [c]

*a* Ibr. 4:4. *b* Joh. 5:17. *c* 2 Moesa 20:8—11; Mark. 2:27.

4 Ijeu teh toetoeran langit djeung
boemi, keur mangsana didjadikeun, keur
poëan Pangeran Allah ngadamĕl boemi
5 reudjeung langit. 'Harita saroepaning
pĕpĕlakan lahan tatjan aja di boemi,
djeung saroepaning lalab-lalaban lahan
tatjan djadi; wantoe-wantoe Pangeran
Allah tatjan noeroenkeun hoedjan ka
boemi, djeung tatjan aja manoesa pi-
6 keun migawe taneuh. 'Ngan aja hali-
moen, ngĕboel tina boemi, sarta matak
7 ngabaseuhan ka saloewar daratan. 'Ti-
dinja Pangeran Allah njandak taneuh

tina daratan,[a] diroepakeun manoesa, ba-
ri ladjĕng nijoepkeun kana lijang iroeng-
na ambĕkan kahiroepan; noe matak
manoesa teh djadi njawa hiroep.[b]

*a* 1 Kor. 15 : 47. *b* 1 Kor. 15 : 45.

8 Djeung deui Pangeran Allah geus
ngadamĕl hidji taman di tanah Eden,
tĕbeh wetan; nja di dinja dipĕrnah-
keunana manoesa, anoe kenging an-
9 djeunna ngadjadikeun teja. 'Sarta Pa-
ngeran Allah geus ngabidjilkeun tina
taneuh saroepaning tatangkalan, matak
rĕsĕp katendjona sarta hade baris ha-
kaneun; djeung aja hidji tangkal kahi-
roepan[a] dina tĕngah-tĕngah taman teja,
kitoe deui hidji tangkal anoe matak
njaho kana hade reudjeung goreng.
10 'Sarta aja hidji waloengan bidjil ti
Eden,[b] pikeun njaian kana taman teja;
seug eta teh ti sĕmĕt dinja njagak,
11 nja djadi kana opat sirah. 'Ngaran noe
hidji Pison; nja eta noe ngoerilingan
satanah Hawila. Di dinja loba ĕmas;
12 'ari ĕmas tanah eta aloes pisan. Di
dinja aja geutah bĕdolah reudjeung
13 batoe angkik. 'Ari ngaran waloengan
noe kadoewa Gihon; nja eta noe ngoe-
14 rilingan satanah Koes. 'Ari ngaran wa-
loengan noe katiloe Hidekel; nja eta
noe ngotjor ka wetaneun tanah Asoer.
Ari waloengan noe kaopat nja eta Pĕrat.

*a* Wah. 2 : 7. *b* Wah. 22 : 1.

15 Geus kitoe manoesa teja koe Pa-
ngeran Allah ditjandak, seug dipĕrnah-
keun di djĕro taman Eden, sina ngoe-
roeskeun ka dinja djeung sina ngadjaga
16 ka dinja. 'Sarta Pangeran Allah miwa-
rang ka manoesa, kijeu timbalanana:
Boewah oenggal-oenggal tangkal dina
17 ijeu taman pek koe maneh hakan; 'ngan
tangkal anoe matak njaho kana hade
reudjeung goreng teja mah, eta boe-
wahna poma oelah dek dihakan; karana
samangsa maneh ngahakan eta, geus
tangtoe maneh teh paeh.[a] *a* Roem 5 : 12.

18 Geus kitoe Pangeran Allah nimba-
lan: Moal hade manoesa teh ngan
sorangan bae; koe kami rek dipangda-
mĕlkeun sahidji batoer, pikeun pilaja-
19 neunana. 'Karana sanggeus Pangeran
Allah ngadjadikeun sakabeh sasatoan
tĕgal djeung sakabeh manoek-manoek
awang-awang koe taneuh teja, ladjĕng
didatangkeun ka Adam, hojongeun ti-
ngali koemaha dek dingaranana koe
Adam; kĕrsana sakoemaha Adam pinjĕ-
boetkeuneun ka bangsa noe njawaän
hiroep teh, nja kitoe pingaraneunana.
20 'Seug Adam njĕboetkeun pingaraneun
oenggal-oenggal sato tjoöeun, djeung
pingaraneun manoek-manoek awang-
awang, kitoe deui pingaraneun oenggal-
oenggal sato tĕgal; dĕmi keur manoesa
mah Adam hanteu manggih batoer
21 pikeun pilajaneunana. 'Tidinja Pange-
ran Allah ngaragragkeun katibraän ka
Adam; reup sare; ladjĕng ditjandak iga-
na sahidji, ari oeroetna ditoetoepan koe
22 daging. 'Geus kitoe Pangeran Allah
ngadĕgkeun eta iga, anoe kenging an-
djeunna njandak ti Adam teja, nja
didamĕl awewe,[a] bari ladjĕng dianteur-
23 keun ka Adam. 'Pok Adam misaoer:
Nja ijeu ajeuna toelang ti toelang
kaoela, daging ti daging kaoela! ijeu
teh koedoe disĕboet istri, sabab ijeu
24 ditjandakna ti pamĕgĕt. 'Koe sabab
eta, djalma bakal ninggalkeun in-
doeng-bapana, toeloej ngarakĕtan ka
pamadjikanana; ari eta doewanana ba-
25 kal djadi sadaging.[b] 'Ari Adam djeung
pamadjikanana teja doewanana pada
satarandjang, sarta hanteu areraeun.

*a* 1 Tim. 2 : 13; 1 Kor. 11 : 7. *b* Mat. 19 : 5;
Ep. 5 : 31; 1 Kor. 6 : 16.

## PASAL 3.

Ari oraj teh[a] akalna ngoengkoelan
ka sakabeh sasatoan tĕgal, anoe
kenging Pangeran Allah ngadamĕl teja.
Pok ngomong ka awewe teh: Na ĕnja
Allah ngadawoehkeun,[b] maraneh oelah
ngahakan boewah oenggal-oenggal tang-
2 kal, anoe dina ijeu taman? 'Ngadjawab
awewe ka oraj teh: Boewah-boewah
tatangkalan ijeu taman meunang pisan
3 koe kaoela diharakan; 'ngan pĕrkara
boewah tangkal, anoe dina tĕngah-
tĕngah taman, Allah nimbalan kijeu:
Eta koe maraneh poma oelah dek di-
hakan, sarta oelah dek ditjabak, soe-
4 paja maraneh oelah paeh. 'Ngomong
deui oraj teh ka awewe:[c] Moal ĕnja
5 maraneh paeh; 'saĕnjana Allah leuwih
oeninga, samangsa maraneh ngahakan
eta, tangtoe panon maraneh beunta,
sarta maraneh pidjadieun sapĕrti Allah,

nganjahokeun ka noe hade reudjeung
ka noe goreng. *a* Wah. 12 : 9; 20 : 2. *b* p. 2 : 16.
*c* Joh. 8 : 44.
6 Tidinja awewe teh nendjo, jen eta
tangkal hade keur baris hakaneun, sarta
matak panon kabongroj, toer matak
rĕsĕp, estoe tangkal noe bisa mintĕr-
keun; top njokot boewahna, [a] bari di-
dahar sakali; malah ngabagi ka tjaro-
7 gena, toeloej koe Adam didahar. 'Braj
panon doewanana bareunta, sarta pada
nganjahokeun, [b] jen dirina satarandjang.
Tidinja pada ngantet-ngantetkeun da-
8 oen kondang, dipake apok. 'Geus kitoe
pada ngadenge gĕntra Pangeran Allah,
keur angkat-angkatan di djĕro taman,
wantji tiis poëna; gantjang Adam djeung
geureuhana njoempoetkeun maneh ba-
waning sijeun koe Pangeran Allah,
njoesoep kana tatangkalan taman.
*a* 1 Tim. 2 : 14. *b* p. 2 : 25.
9 Ladjĕng Adam disaoer koe Pangeran
Allah, kijeu timbalanana ka dinja:
10 Naha maneh aja di mana? 'Ari pioen-
djoekna : Koering ngoeping gĕntra gam-
paran di djĕro taman, seug koering
teh sijeun, sabab koering satarandjang;
kitoe noe mawi koering njoempoet.
11 'Ari timbalanana: Saha noe mere njaho
ka maneh, jen maneh teh satarandjang?
Naha maneh ngahakan boewah tangkal,
anoe koe kami ditimbalkeun ka maneh,
12 jen papatjoewan dihakan teja? 'Wang-
soelan Adam: Noen, eta awewe, papa-
rin gamparan ka koering, nja eta noe
merean ka koering boewah tangkal
13 teja, seg koe koering ditĕda. 'Ladjĕng
Pangeran Allah nimbalan ka awewe:
Naha maneh migawe kitoe? Ari wang-
soelan awewe: Soemoehoen, eta oraj
ngabobodo [a] ka koering, seg koe koe-
ring ditĕda. *a* 2 Kor. 11 : 3.
14 Geus kitoe Pangeran Allah nimbalan
ka oraj teja: Sabab maneh migawe
kitoe pĕtana, noe matak maneh dikeu-
naän panjapa, dibedakeun ti sakabeh
sato tjoöeun, sarta ti sakabeh sasatoan
tĕgal. Maneh pileumpangeun koe beu-
teung, sarta pihakaneun maneh taneuh
15 saoemoer-hiroep maneh. 'Djeung deui
kami rek ngadamĕl soepaja maneh
djeung awewe djadi moesoeh, kitoe
keneh toeroenan maneh djeung toeroe-
nan awewe; [a] nja eta mĕngke ngarĕ-
moekkeun hoeloe maneh, sarta maneh
mĕngke ngaroeksakkeun keuneung eta.
16 'Ka awewe timbalanana kijeu: Kami
ka maneh rek maparin kasoesah loba
pisan, geus poegoeh keur maneh reu-
neuh; [b] bakal ngadjoeroekeun anak-anak
djeung kanjĕrina; sarta maneh bakal
mikarĕp ka salaki maneh, [c] ari eta
17 bakal kawasa ka diri maneh. 'Ari tim-
balanana ka Adam kijeu: Sabab maneh
ngagoegoe ka omong pamadjikan ma-
neh, datang ka ngahakan boewah tang-
kal, anoe koe kami ditimbalkeun kijeu:
Poma oelah dek dihakan teja: noe
matak ajeuna boemi teh dikeunaän
panjapa koe karana maneh; eta maneh
bakal ngipajahan diri maneh ti dinja
kalawan kasoesah, saoemoer-hiroep ma-
18 neh. 'Malah eta bakal ngabidjilkeun
keur maneh tjoetjoek-tjoetjoekan reu-
djeung walang sangit, sarta maneh ba-
19 kal ngahakan lalab-lalaban tĕgal. 'Ma-
neh pingahakaneun rĕdjĕki kalawan
kesang dina beungeut, tĕpi ka maneh
moelang deui kana taneuh; karana
maneh asal ditjandak ti dinja; karana
maneh teh taneuh, bakal moelang deui
kana taneuh. *a* Roem 16 : 20. *b* Joh. 16 : 21.
*c* Ep. 5 : 22; 1 Tim. 2 : 11, 12.
20 Geus kitoe koe Adam pamadjika-
nana dingaranan Hawa, sabab eta teh
piindoengeun sakoer djalma anoe hi-
roep.
21 Djeung deui Pangeran Allah ngada-
mĕl samping koelit keur Adam sarta
keur pamadjikanana, bari seug dipake-
keun ka darinja.
22 Geus kitoe Pangeran Allah nimbalan:
Tah, manoesa geus djadi sapĕrti diri oe-
rang sahidji, njahoëun ka noe hade reu-
djeung noe goreng; ari ajeuna sina oelah
njodorkeun leungeunna, njokot deui boe-
wah tangkal kahiroepan, seg dihakan,
23 toeloej hiroep salalanggĕngna. 'Gantjang-
na koe Pangeran Allah ditoendoeng
ti djĕro taman Eden, soepaja migawe
taneuh, anoe djadi asalna, da ditjan-
24 dakna ti dinja. 'Sanggeusna manoesa
didjongklokkeun, ladjĕng Pangeran Al-
lah ti wetaneun taman Eden mĕrĕnah-
keun moekarabin, [a] sarta djeung pĕdang
anoe ngaboerinjaj moelak-malik, baris [b]
ngadjaga djalan kana tangkal kahiroe-
pan teja. *a* 2 Moesa 25 : 18. *b* Wah. 22 : 14.

PASAL 4.

Tidinja Adam nĕmahan ka Hawa geu-
reuhana, seug njiram, toeloej ngowo-
keun Kain. Pok Hawa njaoer: Aing
2 meunang lalaki ti Pangeran. 'Geus kitoe
ngowo deui, nja eta Habil adina. Ari
Habil djadi pangangon domba, dĕmi
3 Kain djadi ahli tani. 'Ari geus kitoe,
meunang sababaraha lilana, seug Kain
njanggakeun pangabakti ka Pangeran,
4 njokot tina hasil taneuh. 'Ari Habil
pon kitoe keneh njanggakeun, njo-
kot tina tjikal-tjikal dombana sarta
tina gadjihna. [a] Ladjĕng Pangeran ni-
ngali ka Habil djeung ka pangabaktina;
5 'dĕmi ka Kain djeung ka pangabaktina
hanteu pisan ningali. Heug Kain teh
panas katjida, sarta toengkoel beu-
6 ngeutna. 'Tidinja Pangeran nimbalan
ka Kain: Koe naon maneh noe matak
panas, sarta beungeut maneh naha
7 mana toengkoel? 'Geus tangtoe, oepa-
ma maneh migawe kahadean, bisa tjĕng-
kat; sabalikna oepama hanteu migawe
kahadean mah, dosa geus ngadĕpong
di hareupeun lawang, sarta ngarah ka
maneh; ari maneh teh masing kawasa
8 ka dinja. 'Pok Kain ngomong ka Habil
adina. Geus kitoe, keur mangsa araja
di tĕgal, pek Kain teh dangdan, nga-
rontok ka Habil adina, [b] sarta dipaehan
9 sakali. 'Tidinja Pangeran nimbalan ka
Kain: Di mana Habil, adi maneh? Ari
wangsoelanana: Doeka teuing! naha
koering koedoe ngadjaga ka doeloer?
10 'Timbalanana deui: Naha maneh mi-
gawe naon? [c] Aja sowara gĕtih adi
maneh sasambat ka kami tina taneuh.
11 'Ari ajeuna maneh teh dikeunaän pa-
njapa tina taneuh, noe geus njalangap-
keun soengoetna, nampanan gĕtih adi
12 maneh ti leungeun maneh. 'Samangsa
maneh migawe taneuh, moal ngabidjil-
keun deui kahasilanana ka maneh; eta
maneh bakal ngalantoer oeprak-aproek
13 di boemi. 'Oendjoekan Kain ka Pa-
ngeran: Siksaän koering gĕde teuing,
14 moal beunang ditanggoeng! 'Sajaktosna,
dintĕn ijeu koering koe andjeun didjong-
klokkeun tina tanah ijeu, sarĕng koe-
ring kĕdah soempoet-salindoeng ti pa-
joeneun andjeun, nja djadi djalma nga-
lantoer oeprak-aproek di boemi; doepi
geus kitoe, [d] sing saha-saha anoe mĕn-
dak ka koering, tinangtos maehan ka
15 koering. 'Dĕmi timbalan Pangeran ka
dinja: Koe sabab eta, saha-saha noe
maehan ka Kain, bakal dibalĕs toedjoeh
patikĕlaneun. Malah-malah Pangeran
maparin tanda ka Kain, soepaja oelah
dipaehan koe noe manggih ka mane-
16 hanana. 'Bral Kain teh ka loewar ti
pajoeneun Pangeran, toeloej ngĕnggon
di tanah Nod, wetaneun Eden.

*a* Ibr. 11:4. *b* Mat. 23:35; 1 Joh. 3:12. *c* Ibr. 12:24. *d* p. 9:6.

17 Tidinja Kain nĕmahan ka pamadji-
kanana, seug njiram, toeloej ngadjoe-
roekeun Hanok. Geus kitoe Kain nji-
jeun hidji nagara, sarta eta nagara
dingaranan Hanok, noeroetkeun ngaran
18 anakna. 'Ari Hanok poetraän Irad;
Irad poepoetra Mĕhoejael, Mĕhoejael
poepoetra Mĕtoesael, Mĕtoesael poe-
19 poetra Lamek. 'Ari Lamek teh boga [a]
doewa pamadjikan; ngaran noe hidji
Adah, ari ngaran noe hidji deui Silah.
20 'Ari Adah ngadjoeroekeun Jabal; nja
eta noe djadi bapa sakoer noe ngĕng-
gonna make himah djeung boga ingon-
21 ingon. 'Ari ngaran adina Joebal; nja
eta noe djadi bapa sakabeh toekang
22 ngatjapi djeung toekang njoeling. 'Dĕmi
Silah kitoe keneh ngadjoeroekeun Toe-
balkain; nja eta djadi toekang neupa,
njijeun saroepaning parabot tambaga
djeung beusi. Sarta Toebalkain boga
23 doeloer awewe, Naäma. 'Ari Lamek
teja ngomong ka pamadjikanana kijeu:
Eh Adah djeung Silah! darengekeun
sowara kami. Eh pamadjikan Lamek!
rĕgĕpkeun ijeu kasaoeran kami. Poe-
goeh kami geus maehan hidji djalma,
doemeh kami raheut; kitoe deui hidji
24 boedjang, doemeh kami bĕntjoet. 'Ka-
rana Kain [b] dipangmalĕskeun toedjoeh
patikĕlaneun, dĕmi Lamek mah malĕsna
toedjoeh poeloeh kali toedjoeh patikĕ-
laneun.

*a* p. 1:27; Mat. 19:4. *b* p. 4:15.

25 Ari Adam nĕmahan deui ka geureu-
hana, toeloej ngowokeun hidji poetra
lalaki, sarta koe Hawa dingaranan Set,
karana [saoerna] Allah maparin deui
toeroenan ka aing, ngagantian Habil,
26 sabab geus dipaehan koe Kain. 'Ari
Set teh kitoe keneh meunang poetra
lalaki, sarta dingaranan Enos. Mangsa

harita djalma-djalma ngamimitian[a] njĕ-
boet padjĕnĕngan Pangeran. *a* p. 12 : 8.

PASAL 5.

Ijeu teh kitab toetoeran Adam. Mangsa
poëan Allah ngadjadikeun manoesa
teja,[a] didamĕlna make roepa Allah;
2 'toer didjadikeunana[b] lalaki djeung
awewe. Sarta koe Allah[c] pada dibĕr-
kahan, djeung dingaranan manoesa dina
poëan didjadikeunana. *a* p. 1 : 26.
*b* p. 1 : 27. *c* p. 1 : 28.
3 Ari Adam hiroepna saratoes tiloe
poeloeh taoen, geus kitoe meunang
poetra, make roepa andjeunna,[a] koe-
maha tjara kanjataän andjeunna, sarta
4 koe andjeunna dingaranan Set. 'Dĕmi
oemoer Adam, ti sanggeus poepoetra
Set teja, dalapan ratoes taoen deui,
5 sarta poetraän deui lalaki-awewe. 'Djadi
oemoer Adam, tĕpi ka toetoepna hiroep,
djoemlah salapan ratoes taoen, poen-
djoel tiloe poeloeh taoen; toeloej maot.
*a* Djab. 51 : 7.
6 Ari Set hiroepna saratoes taoen,
poendjoel lima taoen, geus kitoe poe-
7 poetra Enos teja. 'Dĕmi hiroep Set, ti
sanggeus poepoetra Enos teja, dalapan
ratoes taoen, poendjoel toedjoeh taoen
deui, sarta poetraän deui lalaki-awewe.
8 'Djadi djoemlah oemoer Set salapan ra-
toes taoen, poendjoel doewa wĕlas ta-
oen; toeloej maot.
9 Ari Enos hiroepna salapan poeloeh
taoen, geus kitoe poepoetra Kenan.
10 'Dĕmi hiroep Enos, ti sanggeus poe-
poetra Kenan teja, dalapan ratoes ta-
oen, poendjoel lima wĕlas taoen deui,
11 sarta poetraän deui lalaki-awewe. 'Djadi
djoemlah oemoer Enos salapan ratoes
taoen, poendjoel lima taoen; toeloej
maot.
12 Ari Kenan hiroepna toedjoeh poeloeh
taoen, geus kitoe poepoetra Mahalalel.
13 'Dĕmi hiroep Kenan, ti sanggeus poepoe-
tra Mahalalel teja, dalapan ratoes taoen,
poendjoel opat poeloeh taoen deui, sar-
14 ta poetraän deui lalaki-awewe. 'Djadi
djoemlah oemoer Kenan salapan ratoes
taoen, poendjoel sapoeloeh taoen; toe-
loej maot.
15 Ari Mahalalel hiroepna gĕnĕp poeloeh
taoen, poendjoel lima taoen, geus kitoe
16 poepoetra Jared. 'Dĕmi hiroep Maha-
lalel, ti sanggeus poepoetra Jared teja,
dalapan ratoes taoen, poendjoel tiloe
poeloeh taoen deui, sarta poetraän deui
17 lalaki-awewe. 'Djadi djoemlah oemoer
Mahalalel dalapan ratoes taoen, poen-
djoel salapan poeloeh lima taoen; toe-
loej maot.
18 Ari Jared hiroepna saratoes taoen,
poendjoel gĕnĕp poeloeh doewa taoen,
19 geus kitoe poepoetra Hanok. 'Dĕmi
hiroep Jared, ti sanggeus poepoetra
Hanok teja, dalapan ratoes taoen deui,
20 sarta poetraän deui lalaki-awewe. 'Djadi
djoemlah oemoer Jared salapan ratoes
taoen, poendjoel gĕnĕp poeloeh doewa
taoen; toeloej maot.
21 Ari Hanok hiroepna gĕnĕp poeloeh
lima taoen, geus kitoe poepoetra Mĕ-
22 toesalah. 'Dĕmi Hanok[a] loemampah
sasarĕngan djeung Allah, ti sanggeus
poepoetra Mĕtoesalah teja, meunang
tiloe ratoes taoen deui, sarta poetraän
23 deui lalaki-awewe. 'Djadi djoemlah
oemoer Hanok tiloe ratoes taoen, poen-
24 djoel gĕnĕp poeloeh lima taoen. 'Ari
Hanok loemampah sasarĕngan djeung
Allah; tidinja moesna,[b] sabab ditjandak
koe Allah. *a* p. 6 : 9; Joed. 14.
*b* 2 Radja 2 : 10, 11; Ibr. 11 : 5.
25 Ari Mĕtoesalah hiroepna saratoes ta-
oen, poendjoel dalapan poeloeh toedjoeh
taoen, geus kitoe poepoetra Lamek.
26 'Dĕmi hiroep Mĕtoesalah, ti sanggeus
poepoetra Lamek teja, toedjoeh ratoes
taoen, poendjoel dalapan poeloeh doewa
taoen deui, sarta poetraän deui lalaki-
27 awewe. 'Djadi djoemlah oemoer Mĕtoe-
salah salapan ratoes taoen, poendjoel
gĕnĕp poeloeh salapan taoen; toeloej
maot.
28 Ari Lamek hiroepna saratoes taoen,
poendjoel dalapan poeloeh doewa taoen,
29 geus kitoe meunang poetra lalaki. 'Sar-
ta koe andjeunna dingaranan Enoh,
bari njaoer kijeu: Ijeu teh mĕngke nga-
lilipoer ka oerang tina sabab pagawean
oerang djeung tina sabab kasoesahan
leungeun oerang, tina sabab boemi,[a]
30 anoe disapa koe Pangeran. 'Dĕmi hi-
roep Lamek, ti sanggeus poepoetra Enoh
teja, lima ratoes taoen, poendjoel sala-
pan poeloeh lima taoen deui, sarta poe-
31 traän deui lalaki-awewe. 'Djadi djoem-

lah oemoer Lamek toedjoeh ratoes
taoen, poendjoel toedjoeh poeloeh toe-
djoeh taoen; toeloej maot. *a* p. 3 : 17.
32 Ari oemoer Enoh dongkap ka lima
ratoes taoen, geus kitoe Enoh poepoe-
tra Sem, Ham djeung Japet.

PASAL 6.

Dĕmi geus kitoe, mangsa manoesa nga-
mimitian ngalobaän di boemi, sarta
2 geus mareunang anak awewe, 'seug
para poetra Allah narendjo ka anak-
anak manoesa noe awewe, katendjo jen
gareulis; toeloej pada njokot pipama-
djikaneun keur daririna ti sakoer anoe
3 kapilih koe maranehanana. 'Tidinja Pa-
ngeran nimbalan: Roh kami moal ma-
doean ka manoesa salalanggĕngna tina
hal kasalahanana; geus daging maloeloe
eta teh; ngan rek ditempoan saratoes
4 doewa poeloeh taoen. 'Dina djaman
harita araja jaksa di boemi; geus poe-
goeh sanggeusna poetra Allah maran-
djingan ka anak manoesa noe awewe
teja, sarta mareunang anak ti dinja;
nja eta teh djalma pĕrkosa, anoe di
5 djaman baheula, djalma malashoer. 'Ana
geus katingali koe Pangeran, jen gĕde
kagorengan manoesa di boemi, [a] sarta
sakabeh rarasaän pamikir hatena woeng-
6 koel goreng bae sapopoë, 'ladjĕng Pa-
ngeran handjakaleun ngadamĕl manoesa
teh di boemi, djeung andjeunna ngĕ-
7 rikkeun manahna. 'Sarta Pangeran nim-
balan kijeu: Manoesa, beunang kami
ngadjadikeun, koe kami rek dileungit-
keun tina tonggong boemi, nja nga-
leungitkeun manoesa djeung sato tjo-
öeun, kitoe deui noe tingkarajap sarta
djeung manoek awang-awang; karana
8 kami handjakal ngadamĕl eta. 'Dĕmi
Enoh mah mĕndak koernija dina sotja
Pangeran. *a* Mat. 15 : 19; Roem. 1 : 21.
9 Ijeu teh toetoeran Enoh: Ari Enoh
teh djalma bĕnĕr nja satĕmĕnna dina
bangsa djaman andjeunna; [a] estoe Enoh
loemampah sasarĕngan djeung Allah.
10 'Djeung deui Enoh kagoengan tiloe
poetra, lalaki kabeh, [b] nja eta Sem,
11 Ham djeung Japet teja. 'Ari boemi teh
geus roeksak di pajoeneun Allah, toer
12 boemi teh pinoeh koe panganijaja. 'Ana
Allah ningali ka boemi, geuning boemi
teh geus roeksak, wantoe-wantoe sa-
niskara daging geus pada ngaroeksak-
keun djalanna di boemi. *a* p. 5 : 22, 24; 7 : 1.
*b* p. 5 : 32.
13 Tidinja Allah nimbalan ka Enoh:
Saniskara daging geus nĕpi ka panoeng-
toengan di pajoeneun kami; karana boemi
teh geus pinoeh koe panganijaja ti ma-
ranehanana; satĕmĕnna, maranehanana
koe kami rek diroeksakkeun katoet
14 boemina. 'Maneh geura njijeun hidji
kapal keur diri maneh, koe kai goper;
didjijeunna kapal teh koe maneh koe-
doe dipangkengan, djeung koedoe di-
popokan loewar-djĕrona koe geutah.
15 'Sarta didjijeunna koe maneh koedoe
kijeu: tiloe ratoes asta pipalajoeëun
kapal, lima poeloeh asta panggĕrĕtna,
djeung tiloe poeloeh asta loehoerna.
16 'Eta kapal koe maneh koedoe didjan-
delaän, ari dipĕtakeunana ti loehoer,
watĕs saästa, sarta panto kapal koe
maneh koedoe diajakeun di gigirna;
toer didjijeunna koedoe make oendakan
anoe ti handap, oendakan anoe kadoewa
17 sarta oendakan anoe katiloe. 'Karana
kami teh, satĕmĕnna, rek ngadatang-
keun tjaäh gĕde ka boemi, kĕrsa nga-
roeksakkeun saniskara daging, sakoer
anoe aja soekmaän hiroep; rek dileu-
ngitkeun ti kolong langit; saniskara noe
18 di boemi mĕngke paeh. 'Dĕmi ka maneh
mah kami rek ngadĕgkeun pĕrdjang-
djian kami; mana maneh koedoe asoep
kana kapal teja, [a] nja diri maneh sarta
djeung anak-rabi maneh, kitoe deui
pamadjikan anak-anak maneh, baba-
19 rĕngan djeung maneh. 'Djeung deui ti
sakoer anoe hiroep, ti saniskara daging,
doewa siki tina oenggal-oenggal roepa,
koe maneh koedoe diasoepkeun kana
kapal, soepaja dihiroepan barĕng djeung
maneh; nja koedoe lalaki djeung awewe.
20 'Ti bangsa manoek saädat-saädatna,
djeung ti sato tjoöeun saädat-saädatna,
kitoe deui ti sakoer anoe tingkarajap
di boemi saädat-saädatna, doewa siki
tina oenggal-oenggal roepa pidarata-
ngeun ka maneh, soepaja dihiroepan.
21 'Djeung deui maneh koedoe njokot sa-
roepaning kahakanan, anoe sok diha-
kan; koempoelkeun ka maneh, baris
pibĕkĕleun keur diri maneh sarta keur
22 eta sakabeh. 'Prak koe Enoh dilam-

pahkeun;[b] sakoemaha timbalan Allah
ka andjeunna, nja kitoe pisan nga-
lampahkeunana.

*a* 1 Petr. 3:20; 2 Petr. 2:5. *b* p. 7:5; Ibr. 11:7.

## PASAL 7.

Tidinja Pangeran nimbalan ka Ĕnoh:
Maneh djeung saeusi-imah maneh
geura asoep kana kapal;[a] karana maneh
anoe koe kami katingali bĕnĕr di pa-
joeneun kami dina ijeu bangsa ajeuna.
2 'Tina saroepaning sato[b] noe halal ma-
neh koedoe njokot toedjoeh-toedjoeh
siki, lalaki djeung awewena; dĕmi tina
sato anoe hanteu halal mah doewa
3 siki bae, lalaki djeung awewena. 'Kitoe
deui tina manoek awang-awang toe-
djoeh-toedjoeh siki, lalaki djeung awe-
we, soepaja ngahiroepan baris bibit
4 dina satonggong boemi. 'Karana toe-
djoeh poë deui kami rek noeroenkeun
hoedjan ka boemi, opat poeloeh poë
opat poeloeh peuting pililaeunana; ari
saniskara noe goemĕlar, anoe beunang
kami ngadamĕl, koe kami rek dileu-
5 ngitkeun tina tonggong boemi. 'Prak
Ĕnoh ngalampahkeun[c] sakoemaha tim-
balan Pangeran ka andjeunna.

*a* p. 6:9. *b* p. 8:20; 3 Moesa 11. *c* p. 6:22.

6 Mangsa oemoer Ĕnoh dongkap ka
gĕnĕp ratoes taoen, seug tjaäh gĕde
7 teja datang ka boemi. 'Tidinja Ĕnoh
lĕbĕt,[a] ari poetra-poetrana djeung geu-
reuha andjeunna sarta geureuha poe-
tra-poetrana ditjandak kana kapal,
8 njingkahan tjai tjaäh teja. 'Tina sato
anoe halal, djeung tina sato anoe han-
teu halal, kitoe deui tina manoek-ma-
noek, sarta tina saniskara noe tingka-
9 rajap di boemi, 'doewa-doewa siki
daratang ka Enoh kana kapal, lalaki
djeung awewe,[b] sakoemaha timbalan
Allah ka Enoh teja.

*a* Mat. 24:38; 1 Petr. 3:20. *b* p. 6:19.

10 Barang geus meunang toedjoeh poë
teja, gĕr tjai tjaäh teh datang ka boemi.
11 'Dina taoen kagĕnĕp-ratoes oemoer
Ĕnoh, dina boelan noe kadoewa, dina
tanggal toedjoeh wĕlas, nja dina poë
eta sakabeh soemoer sagara gĕde diba-
rĕdahkeun, djeung sagala peundeut la-
12 ngit dibaroekakeun.'Geus kitoe ka boemi
ngĕtjrĕk hoedjan, opat poeloeh poë opat
13 poeloeh peuting lilana. 'Nja dina poë
eta pisan Ĕnoh lĕbĕt; ari Sem, Ham
djeung Japet, poetra Ĕnoh, kitoe deui
geureuha Ĕnoh sarta tiloe geureuha
poetrana teja, pada ngiring kana kapal.
14 'Nja arandjeunna sarta djeung saroe-
paning sato leuweung saädat-saädatna,
kitoe deui saroepaning sato tjoöeun
saädat-saädatna, djeung saroepaning
noe ngarajap, anoe tingkarajap di boemi
saädat-saädatna, sarta saroepaning ma-
noek saädat-saädatna, sagala noe tja-
15 ritjit, sagala noe djangdjangan. 'Pada
daratang ka Ĕnoh, kana kapal, doewa-
doewa siki, mandjing saniskara daging,
16 sakoer anoe soekmaän hiroep. 'Ari noe
daratang, nja eta daratangna lalaki
djeung awewe, mandjing saniskara da-
ging, sakoemaha timbalan Allah ka
andjeunna teja. Ladjĕng Pangeran meun-
deutkeun satoekangeun Ĕnoh.
17 Dĕmi tjaäh teja ajana di boemi opat
poeloeh poë lilana. Ari tjai teh ngagĕ-
dean, sarta ngadjoengdjoengkeun ka-
18 palna, seg oenggah tina boemi. 'Ari
tjai teh ngarosaän, sarta ngagĕdean
katjida di boemi, seg kapal teh leum-
19 pang dina tonggong tjai. 'Ari tjai teh
katjida pisan nja ngarosaän di boemi,
wani kakĕlĕm sakabeh goenoeng laloe-
20 hoer, anoe aja di sakolong langit. 'Nga-
rosaänana tjai teh tĕpi ka lima wĕlas
asta tina saloehoereun eta, djadi goe-
21 noeng-goenoeng kakĕlĕm kabeh. 'Hos
paeh saniskara daging, sakoer noe koe-
mĕlip di boemi,[a] nja eta bangsa ma-
noek, bangsa sato tjoöeun, bangsa sato
leuweung djeung bangsa sakabeh noe
ngarajap, anoe tingkarajap di boemi,
22 kitoe deui manoesa sakabeh. 'Saniskara
anoe aja ambĕkan soekma hiroep dina
iroengna, naon bae anoe di darat, paraeh
23 kabeh. 'Djadi dileungitkeun saniskara
noe goemĕlar,[b] sakoer anoe di darat,
nja eta manoesa djeung sato tjoöeun,
kitoe deui noe tingkarajap sarta djeung
manoek awang-awang, dileungitkeun
kabeh tina boemi;[c] ngan kari Ĕnoh
bae, sarta noe sasarĕngan djeung an-
24 djeunna di djĕro kapal teja. 'Dĕmi nga-
rosaänana tjai teh di boemi saratoes
lima poeloeh poë lilana.

*a* Loek. 17:27. *b* p. 6:7. *c* 2 Petr. 2:5.

## PASAL 8.

Tidinja Allah emoeteun ka Ĕnoh,
djeung ka sakabeh sato leuweung,
sarta ka sakabeh sato tjoöeun, anoe
sasarĕngan djeung Ĕnoh di djĕro kapal
teja. Ladjĕng Allah ngadatangkeun angin
njorang ka boemi; seug tjai teh ngo-
2 rotan. 'Ari [a] soemoer sagara reudjeung
peundeut langit teja ditaroetoep, sarta
hoedjan ti langit teja dieureunkeun.
3 'Anoe matak tjai teh aloendoer deui
ti loehoer boemi, teu pĕtot-pĕtot oen-
doerna. Ari ngoeranganana tjai ti watĕs
4 saratoes lima poeloeh poë teja. 'Dĕmi
dina boelan noe katoedjoeh, dina tang-
gal toedjoeh wĕlas, seug kapal teh reu-
5 reuh di pigoenoengan Ararat. 'Ari tjai
teh teu pĕtot-pĕtot ngoerangan tĕpi ka
boelan noe kasapoeloeh. Dina boelan
noe kasapoeloeh, dina tanggal hidji,
beh katembong poentjak goenoeng-goe-
noeng. *a* p. 7 : 11.
6 Barang geus meunang opat poeloeh
poë, toeloej Ĕnoh ngaboekakeun djan-
dela kapal, anoe beunang andjeunna
7 ngadamĕl teja, 'sarta ngaleupaskeun
gagakna; seug hibĕr poelang-anting, tĕpi
8 ka saät tjaina tina loehoer boemi. 'Ti-
dinja ngaleupaskeun djapatina ti ĕnggon
andjeunna, hojongeun ningali tjai teh
9 geus orot tina loehoer darat. 'Dĕmi
djapati teh hanteu manggih pigeusaneun
eunteup; toeloej balik deui ka andjeun-
na kana kapal, sabab masih aja tjai
dina tonggong saboemi kabeh. Gantjang
Enoh njodorkeun pananganana, djapa-
tina ditjandak, bari diasoepkeun deui
10 ka ĕnggon andjeunna, kana kapal. 'Ti-
dinja Ĕnoh ngantosan deui toedjoeh
poë, seug djapati teh dileupaskeun deui
11 tina kapal. 'Ari wantji sore djapati teh
datang deui ka andjeunna; doemadakan,
dina pamatoekna mawa poetjoek dje-
toen beunang mĕtik; anoe matak Ĕnoh
oeningaeun, jen tjai teh geus orot tina
12 loehoer boemi. 'Tidinja ngantosan deui
toedjoeh poë, seug djapati teh dileu-
paskeun deui; ari ajeuna mah hanteu
balik deui ka andjeunna.
13 Dĕmi geus kitoe, [a] dina kagĕnĕp-ra-
toes hidji taoen, dina boelan noe ka-
hidji, dina tanggal hidji, tjai teh geus
saät tina loehoer boemi. Toeloej Ĕnoh
ngalaän toetoep kapal, bari seug roe-
roet-reret; doemadakan, darat teh geus
14 saät. 'Ari dina boelan noe kadoewa,
dina tanggal toedjoeh likoer, harita
boemi geus toehoer. *a* p. 6 : 7, 11.
15 Tidinja Allah ngandika ka Ĕnoh, kijeu
16 timbalanana: 'Maneh geura ka loewar
tina kapal, nja maneh, djeung anak-rabi
maneh, kitoe deui pamadjikan anak
maneh, anoe reureudjeungan djeung ma-
17 neh. 'Sakabeh sasatoan, anoe reureu-
djeungan djeung maneh, mandjing sa-
niskara daging, nja eta bangsa manoek,
djeung bangsa sato tjoöeun, sarta bang-
sa sakabeh noe ngarajap, anoe tingka-
rajap di boemi, koe maneh bawa ka
loewar, [a] sina pada mĕtjah di boemi,
sarta sina pada baranahan djeung nga-
18 rĕkahan di boemi. 'Geus kitoe Ĕnoh
ka loewar, poetra-garwana sarta djeung
19 geureuha poetrana ditjandak. 'Sakabeh
sasatoan, sakoer noe tingkarajap, reu-
djeung sakabeh manoek, saniskara bae
noe koemĕlip di boemi, noengtoet ka
laloewar tina kapal, sabangsa-sabang-
sana. *a* p. 1 : 22.
20 Tidinja Ĕnoh ngadamĕl hidji altar
bade ka Pangeran; toeloej njandak tina
saroepaning sato [a] noe halal djeung ti-
na saroepaning manoek noe halal, seug
dianggo koerban doeroekan, dikoerban-
21 keun dina eta altar. 'Ana kaängseu koe
Pangeran [b] eta baoena noe seungit, la-
djĕng Pangeran nimbalan sadjĕro ma-
nahna: Kami hamo njapa-njapa deui
ka boemi koe karana manoesa, [c] da
rarasaän hate manoesa teh goreng bae
ti boeboedakna; sarta kami hamo nga-
basmi-basmi deui ka sakoer anoe hi-
roep, sakoemaha noe koe kami dida-
22 mĕl tadi. 'Ka-hareupna mah, [d] sapan-
djang oemoer boemi, mangsa sĕbar reu-
djeung mangsa diboewat, tiis reudjeung
panas, oesoem halodo reudjeung oesoem
hoedjan, kitoe deui beurang reudjeung
peuting, moal eureun-eureun. *a* p. 7 : 2.
*b* Ep. 5 : 2. *c* p. 6 : 5. *d* Jĕr. 33 : 20.

## PASAL 9.

Tidinja Allah ngabĕrkahan ka Ĕnoh
djeung ka poetra-poetrana, kijeu tim-
balanana ka darinja: [a] Maraneh sing
pada baranahan djeung sing pada nga-
rĕkahan; koedoe pada minoehan boemi.

2 'Eta maraneh [b] sing dipikasijeun djeung
dipikareuwas koe sakabeh sasatoan boe-
mi djeung koe sakabeh manoek awang-
awang, koe saniskara bae noe koemĕ-
lip di darat, sarta koe sakabeh laoek
laoet; geus pada diselehkeun ka leu-
3 ngeun maraneh.'Saniskara noe koemĕlip,
sakoer anoe hiroep, baris pihakaneun
maraneh; kabeh ge koe kami dipapa-
rinkeun ka maraneh, [c] sapĕrti sipat noe
4 haredjo, lalab-lalaban teja bae. 'Ngan
maraneh [d] oelah dek ngahakan laoek
kalawan njawana, tĕgĕsna gĕtihna.
5 'Djeung deui gĕtih maraneh, gĕtih njawa
maraneh, koe kami tangtoe dipoendoet;
[e] estoe rek dipoendoet ti leungeun saka-
beh sasatoan, sarta ti leungeun manoesa;
tangtoe kami moendoet njawa manoesa
6 ti leungeun djalma, doeloerna. 'Saha-
saha [f] noe ngoetjoerkeun gĕtih manoesa,
nja eta gĕtihna koedoe koe manoesa
dikoetjoerkeun deui; [g] karana manoesa
7 didamĕlna make kanjataän Allah. 'Dĕmi
maraneh mah [h] sing pada baranahan
djeung sing pada ngarĕkahan; masing
pada mĕtjah sarta pada ngalobaän di
boemi. *a* p. 1:28; 8:17. *b* p. 2:19. *c* p. 1:29.
*d* 3 Moesa 3:17; 5 Moesa 12:23. *e* 2 Moesa
21:28, 29. *f* 2 Moesa 12:21; Mat. 26:52; Wah.
13:10. *g* p. 1:27; Jak. 3:9. *h* p. 1:28; 8:17.

8 Tidinja Allah nimbalan deui ka Ĕnoh
djeung ka poetra-poetrana, kijeu tim-
9 balanana: 'Ari kami teh, satĕmĕnna, [a]
ngadĕgkeun pĕrdjangdjian kami ka ma-
raneh, djeung ka toeroenan maraneh
10 pandeurieun maraneh; 'kitoe deui ka
sakabeh noe njawaän hiroep, anoe reu-
reudjeungan djeung maraneh, nja eta
ka bangsa manoek, ka bangsa sato
tjoöeun, djeung ka sakabeh sasatoan
boemi, anoe reureudjeungan djeung ma-
raneh, sakoer-sakoer anoe ka loewar
tina kapal; ka saniskara bae sasatoan
11 boemi. 'Ari hal kami ngadĕgkeun pĕr-
djangdjian kami ka maraneh teja, nja
eta saniskara daging moal rek dibasmi
deui koe lantaran tjai tjaäh, sarta moal
piajaeun deui tjaäh, anoe matak nga-
12 roeksakkeun boemi. 'Timbalan Allah
deui: Ijeu teh tanda pĕrdjangdjian, anoe
koe kami dipaparinkeun di antara kami
djeung maraneh, sarta di antara sakoer
noe njawaän hiroep, anoe reureudjeu-
ngan djeung maraneh, toeroen-toemoe-
13 roen, salalanggĕngna: 'kami geus ma-
parin [b] katoembiri dina mega, nja eta
noe djadi tanda pĕrdjangdjian di antara
14 kami djeung boemi. 'Satijap-tijap kami
ngadatangkeun mega ka loehoereun
boemi, seug katoembiri teh pikatem-
15 bongeun dina mega. 'Didinja kami teh
tangtoe ngingĕtkeun kana pĕrdjangdjian
kami, anoe di antara kami djeung ma-
raneh, sarta di antara sakoer noe nja-
waän hiroep, saroepaning bangsa da-
ging; sarta tjai moal pidjadieun deui
tjaäh, anoe matak ngaroeksakkeun sa-
16 niskara daging. 'Samangsa-mangsa ka-
toembiri teja aja dina mega, seug koe
kami rek ditingali, soepaja ngingĕtkeun
kana pĕrdjangdjian noe langgĕng, anoe
di antara Allah djeung saniskara noe
njawaän hiroep, saroepaning bangsa
17 daging, anoe di boemi. 'Nimbalan deui
Allah ka Ĕnoh: Ijeu teh tanda pĕr-
djangdjian, anoe koe kami geus diadĕg-
keun di antara kami djeung saniskara
daging anoe di boemi. *a* p. 6:18.
*b* Jĕh. 1:28; Wah. 4:3.

18 Dĕmi poetra Ĕnoh, anoe ka loewar
tina kapal teja, [a] nja eta Sem, Ham
djeung Japet. Ari Ham teja rama Ka-
19 naän. 'Tiloeanana poetra Enoh, sarta
nja ti dinja djalma mĕntjar ka saboemi
kabeh. *a* p. 6:10.
20 Ari Ĕnoh ngamimitian djadi ahli tani,
21 sarta toeloej ngĕbon anggoer. 'Hidji
waktoe [a] ngaleueut anggoer beunangna,
seug mabok, toeloej ebog di tĕngah
22 himahna, bari poeroetjoel. 'Ari Ham,
rama Kanaän teja, nendjo orat ramana;
toeloej poepoelih ka doewa saderekna,
23 anoe di loewar. 'Gantjang Sem djeung
Japet njokot haroedoem, sok koe doe-
wanana diteundeun dina taktakna,
toeloej leumpang bari noekang, seug
noetoepan orat ramana; ari rarajna
pada noekang, djadi teu narendjo ka
24 orat ramana. 'Ana geus tanghi Ĕnoh
tina mabokna koe anggoer, sarta oeni-
ngaeun anoe koe poetrana noe boeng-
soe dilampahkeun ka andjeunna teja,
25 'toeloej ngalahir kijeu: [b] Si Kanaän
dikeunaän panjapa; [c] sing djadi abdi
panghandap-handapna, ngawoela ka
26 doeloer-doeloerna! 'Lahirna deui: Sa-
gala poedji ka Pangeran, Allah Sem;
ari Kanaän mah sing ngawoela ka dinja!

27 'Allah moegi ngalĕgakeun ka Japet,
sarta sing datang ka ngĕnggonan di
djĕro himah Sem; ari Kanaän mah
sing ngawoela ka dinja! *a* Ep. 5 : 18.
*b* p. 10 : 6. *c* Hak. 1 : 28.
28 Dĕmi hiroep Ĕnoh, ti sanggeus tjaäh
teja, tiloe ratoes taoen, poendjoel lima
29 poeloeh taoen deui. 'Djadi djoemlah
oemoer Enoh salapan ratoes taoen,
poendjoel lima poeloeh taoen; toeloej
maot.

## PASAL 10.

Ijeu teh toetoeran[a] poetra Ĕnoh, nja
eta Sem, Ham djeung Japet teja; eta
pada meunang poetra sanggeusna tjaäh
teja. *a* 1 Bab. 1 : 4.
2 Poetra Japet teja[a] Gomer, Magog,
Madai, Jawan, Toebal, Mesek djeung
3 Tiras. 'Ari poetra Gomer teja Askĕnas,
4 Ripat djeung Togarma. 'Ari poetra Ja-
wan teja Elisa djeung Tarsisa, oerang
5 Kitim djeung oerang Dodan. 'Nja ti
dinja djalma njalijara ka poelo bangsa-
bangsa dina satanah-tanahna, masing-
masing noeroetkeun basana, noeroet-
keun sakaom-kaomna dina sabangsa-
bangsana. *a* 1 Bab. 1 : 5.
6 Ari poetra Ham teja[a] Koes, Misraim,
7 Poet djeung Kanaän. 'Ari poetra Koes
teja Sĕba, Hawila, Sabta, Raäma djeung
Sabtĕka; sarta poetra Raäma teja Sĕba
8 djeung Dĕdan. 'Djeung deui Koes teja
poepoetra[b] Namroed; nja eta noe nga-
mimitian ngadjadi kawasa di boemi.
9 'Eta teh djadi toekang moro anoe ka-
wasa di pajoeneun Pangeran; noe matak
sok aja noe njĕboet kijeu: Sapĕrti Nam-
roed, toekang moro anoe kawasa di
10 pajoeneun Pangeran teja. 'Ari karadja-
anana noe mimiti, nja eta Baboel, Erek,
Akad djeung Kalne, di tanah Sinar.
11 'Ti tanah eta ka loewar Asoer, seug
njijeun[c] Ninĕwe, Rĕhobot-Ir djeung
12 Kalah; 'kitoe deui Resen, di antara
Ninĕwe djeung Kalah teja; nja eta
13 nagara noe gĕde teja. 'Ari Misraim teja
poepoetra oerang Loed, oerang Anam,
oerang Lahab djeung oerang Naptoah;
14 'kitoe deui oerang Patros, djeung oe-
rang Kasloah (ti dinja ka loewar oerang
15 Pĕlisti) sarta oerang Kaptor. 'Ari Ka-
naän teja poepoetra Sidon tjikalna,
16 reudjeung Het; 'kitoe deui oerang Jĕ-
boes, oerang Emor djeung oerang Gir-
17 gas; 'oerang Hiwi, oerang Arka djeung
18 oerang Sin; 'oerang Arwad, oerang
Sĕmar, sarta oerang Hamat. Sanggeus-
na ti dinja kaom-kaom oerang Ka-
19 naän pabalĕntjar. 'Ari watĕs oerang
Kanaän ti sĕmĕt Sidon tĕroes ka Gĕrar,
tĕpi ka Gasa; tĕroes deui ka Sadoemoe,
Gomora, Adma djeung Sĕboim, tĕpi ka
20 Lasa. 'Nja eta kabeh poetra Ham, noe-
roetkeun sakaom-kaomna, noeroetkeun
sabasa-basana, dina satanah-tanahna,
dina sabangsa-bangsana. *a* 1 Bab. 1 : 8.
*b* 1 Bab. 1 : 10. *c* Jona 1 : 2.
21 Ari Sem teja kitoe keneh meunang
poetra; andjeunna noe djadi karoehoen
sakabeh poetra Eber, saderek Japet teja,
22 anoe saloehoereun. 'Poetra Sem teja[a]
Elam, Asoer, Arpaksad, Loed djeung
23 Aram. 'Ari poetra Aram teja Oes, Hoel,
24 Geter djeung Mas. 'Ari Arpaksad teja[b]
poepoetra Selah, Selah poepoetra Eber.
25 'Ari Eber teja meunang doewa poetra
lalaki; ngaran noe hidji Peleg, sabab
keur djaman eta djalma eusi boemi pa-
26 pisah; ari ngaran adina Joktan. 'Ari
Joktan teja poepoetra Almodad, Selep,
27 Hasarmawet djeung Jarah; 'Hadoram,
28 Oesal djeung Dikla; 'Obal, Abimael
29 djeung Sĕba; 'Opir, Hawila djeung Jo-
30 bab. Nja eta kabeh poetra Joktan. 'Ari
ĕnggonna ti sĕmĕt Mesa tĕroes ka Sĕ-
31 par, pigoenoengan wetan. 'Nja eta ka-
beh poetra Sem, noeroetkeun sakaom-
kaomna, noeroetkeun sabasa-basana,
dina satanah-tanahna, noeroetkeun sa-
32 bangsa-bangsana. 'Nja eta kabeh kaom-
kaom poetra Ĕnoh, noeroetkeun toetoe-
ranana, dina sabangsa-bangsana, sarta
nja ti dinja njalijarana sagala bangsa
noe di boemi, sanggeusna tjaäh teja.
*a* 1 Bab. 1 : 17. *b* 1 Bab. 1 : 18.

## PASAL 11.

Ari djalma saboemi kabeh sabasa sao-
2 mong. 'Dĕmi geus kitoe, hidji mangsa
arindit ka wetan, manggih hidji lĕbak
di[a] tanah Sinar; toeloej maratoeh di
3 dinja. 'Pok ngaromong batoer pada ba-
toer: Hajoe oerang njijeun 'bata, sarta
koe oerang beuleum, sina teuas. Geus
kitoe bata teja koe maranehanana di-
pake batoe, sarta[b] leutak noe dipake
4 taneuh likĕt. 'Pok ngaromong deui:

Hajoe oerang njijeun hidji nagara keur
diri oerang, sarta hidji papanggoengan,
ari poentjakna [c] masing nĕpi ka langit;
nja eta oerang teh hajoe njijeun anoe
matak mashoer diri oerang; soepaja
oerang oelah pabalĕntjar dina satong-
5 gong boemi! 'Tidinja Pangeran [d] loeng-
soer, ningalian eta nagara reudjeung
eta papanggoengan, anoe keur didjijeun
6 koe anak Adam teja. 'Sarta Pangeran
nimbalan: Tah, eta teh toenggal sa-
bangsa, djeung sakabeh ge hidji basana,
sarta ijeu noe koe maranehanana geus
dimimitian didjijeun; ari ajeuna eta teh
moal beunang dihalangan, naon bae
anoe koe maranehanana dikarĕpkeun
7 didjijeun. 'Hajoe oerang loengsoer, oe-
rang koesoetkeun di dinja basana, ma-
singna hidji-hidji oelah ngaharti ka basa
8 batoerna. 'Ladjĕng eta teh koe Pange-
ran [e] dipabalĕntjarkeun ti dinja, diaja-
keun di satonggong boemi, mana areu-
9 reun njijeun eta nagara. 'Kitoe noe
matak eta nagara disĕboetkeun [f] Ba-
boel, sabab di dinja Pangeran ngoesoet-
keun basa djalma saboemi kabeh, sarta
maranehanana koe Pangeran dipaba-
lĕntjarkeun ti dinja, diajakeun di sa-
tonggong boemi. *a* p. 10:10; Dan. 1:2.
*b* p. 14:10. *c* 5 Moesa 1:28. *d* p. 18:21; 2 Moesa
3:8. *e* 5 Moesa 32:8; Lal. 17:26. *f* Wah. 17:5.

10 Ijeu teh toetoeran [a] Sem teja. Ari
oemoer Sem dongkap ka saratoes taoen,
geus kitoe poepoetra Arpaksad, doewa
11 taoen ti sanggeus tjaäh teja. 'Dĕmi
hiroep Sem, ti sanggeus poepoetra Ar-
paksad teja, lima ratoes taoen deui,
sarta poetraän deui lalaki-awewe.
*a* p. 10:22; 1 Bab. 1:17.

12 Ari Arpaksad hiroepna tiloe poeloeh
lima taoen, geus kitoe poepoetra Selah.
13 'Dĕmi hiroep Arpaksad, ti sanggeus poe-
poetra Selah teja, opat ratoes taoen,
poendjoel tiloe taoen deui, sarta poe-
traän deui lalaki-awewe.

14 Ari Selah hiroepna tiloe poeloeh ta-
15 oen, geus kitoe poepoetra Eber. 'Dĕmi
hiroep Selah, ti sanggeus poepoetra
Eber teja, opat ratoes taoen, poendjoel
tiloe taoen deui, sarta poetraän deui
lalaki-awewe.

16 Ari Eber hiroepna tiloe poeloeh opat
17 taoen, geus kitoe poepoetra Peleg. 'Dĕmi
hiroep Eber, ti sanggeus poepoetra Pe-
leg teja, opat ratoes taoen, poendjoel
tiloe poeloeh taoen deui, sarta poe-
traän deui lalaki-awewe.

18 Ari [a] Peleg hiroepna tiloe poeloeh
19 taoen, geus kitoe poepoetra Rĕhoe. 'Dĕ-
mi hiroep Peleg, ti sanggeus poepoetra
Rĕhoe teja, doewa ratoes taoen, poen-
djoel salapan taoen deui, sarta poe-
traän deui lalaki-awewe. *a* 1 Bab. 1:25.

20 Ari Rĕhoe hiroepna tiloe poeloeh doe-
wa taoen, geus kitoe poepoetra Sĕroeg.
21 'Dĕmi hiroep Rĕhoe, ti sanggeus poe-
poetra Sĕroeg teja, doewa ratoes taoen,
poendjoel toedjoeh taoen deui, sarta
poetraän deui lalaki-awewe.

22 Ari Sĕroeg hiroepna tiloe poeloeh
23 taoen, geus kitoe poepoetra Nahor. 'Dĕ-
mi hiroep Sĕroeg, ti sanggeus poepoetra
Nahor teja, doewa ratoes taoen deui,
sarta poetraän deui lalaki-awewe.

24 Ari Nahor hiroepna salapan likoer
25 taoen, geus kitoe poepoetra Terah. 'Dĕ-
mi hiroep Nahor, ti sanggeus poepoetra
Terah teja, saratoes taoen, poendjoel
salapan wĕlas taoen deui, sarta poe-
traän deui lalaki-awewe.

26 Ari Terah hiroepna toedjoeh poeloeh
taoen, geus kitoe poepoetra Abram,
Nahor djeung Haran.

27 Ijeu teh toetoeran [a] Terah. Ari Terah
poepoetra Abram, Nahor djeung Haran,
28 sarta Haran poepoetra Éloet. 'Dĕmi
Haran teja maot di pajoeneun Terah
ramana, di nagara asalna, nja eta di
29 Oer, tanah Kasdim. 'Ari Abram djeung
Nahor pada kagoengan geureuha; djĕ-
nĕngan geureuha Abram, nja eta Saraï;
dĕmi djĕnĕngan geureuha Nahor, nja
eta [b] Milka, poetra Haran, anoe rama
30 Milka djeung rama Jiska. 'Ari Saraï
teja gaboeg, [c] hanteu kagoengan poetra.
*a* Jos. 24:2; 1 Bab. 1:26. *b* p. 22:20. *c* p. 16:1.

31 Hidji mangsa Terah njandak Abram
poetrana, djeung Éloet poetra Haran,
poetoena, kitoe deui Saraï mantoena,
geureuha Abram poetrana, toeloej boe-
dal sasarĕngan [a] ti Oer, tanah Kasdim
teja, sĕdja ngalih ka tanah Kanaän.
Dĕmi geus darongkap ka nagara Haran,
32 toeloej tjaralik di dinja. 'Ari oemoer
Terah dongkap ka doewa ratoes taoen,
poendjoel lima taoen, toeloej Terah
teh maot di Haran. *a* p. 15:7; Lal. 7:4;
Nĕh. 9:7.

PASAL 12.

Hidji mangsa aja timbalan Pangeran
ka Abram: [a] Maneh geura ijang ti
tanah maneh, djeung ti sanak-baraja
maneh, sarta ti imah bapa maneh, leum-
pang ka hidji tanah, anoe koe kami
2 rek ditoedoehkeun ka maneh. 'Geus ki-
toe maneh koe kami rek didamĕl bangsa
gĕde, sarta kami rek ngabĕrkahan ka
maneh, djeung digĕdekeun ngaran ma-
neh, malah maneh pidjadieun matak
3 bĕrkah. 'Djeung [b] kami tangtoe ngabĕr-
kahan ka sakoer noe ngabĕrkahan ka
maneh; ari anoe njapa ka maneh, koe
kami tangtoe disapa; sarta [c] di djĕro
maneh sakabehna bangsa di boemi ba-
kal pada kabĕrkahan. *a* Lal. 7 : 2—4.
*b* 2 Moesa 23 : 22. *c* p. 18 : 18; 22 : 18; Lal. 3 : 25;
Gal. 3 : 8, 14.

4 Bral [a] Abram angkat, sakoemaha pa-
ngandika Pangeran ka andjeunna teja,
sarta Eloet teja ngiring. Ari oemoer
Abram, mangsa andjeunna ka loewar
ti [b] Haran, toedjoeh poeloeh taoen,
5 poendjoel lima taoen. 'Djeung deui
Abram njandak Saraï geureuhana, sarta
Eloet, poetra saderekna teja, kitoe deui
sakabeh radja-kajana, kagoengan aran-
djeunna, sarawoeh [c] djalma-djalma beu-
nang arandjeunna di Haran, toeloej
boedal, sĕdja ngalih ka tanah Kanaän;
tidinja saroemping ka tanah Kanaän.
*a* Ibr. 11 : 8. *b* p. 11 : 31. *c* p. 14 : 14.

6 Dĕmi Abram ladjĕng deui angkatna
dina eta tanah, dongkap ka hidji ĕng-
gon, ngaran Sĕkem, dongkap ka [a] ki
pasang More. Mangsa harita tanah eta
7 keur dieusian koe oerang Kanaän. 'Ti-
dinja Pangeran nembongan ka Abram,
bari nimbalan kijeu: [b] Tanah ijeu koe
kami rek dipaparinkeun ka toeroenan
maneh. Toeloej Abram ngadamĕl hidji
altar di dinja bade ka Pangeran, anoe
8 nembongan ka andjeunna teja. 'Geus ki-
toe djĕngkar deui ti dinja, ngalih ka
pigoenoengan anoe wetaneun [c] Bet-El,
seug masang himah; ari nagara Bet-El
ti koelon, djeung nagara Ai ti wetan.
Djeung ngadamĕl hidji altar di dinja
bade ka Pangeran, [d] sarta njĕboet pa-
9 djĕnĕngan Pangeran. 'Tidinja Abram
ngalih deui, ari angkatna beuki ngidoel
beuki ngidoel. *a* p. 35 : 4. *b* p. 13 : 15; 15 : 18;
17 : 8; 5 Moesa 34 : 4. *c* p. 28 : 19. *d* p. 4 : 26.

10 Parĕng dina tanah eta patjĕklik, anoe
matak Abram angkat ka Mĕsir, sĕdja
njemah di dinja, wantoe-wantoe patjĕ-
klik teh bangĕt katjida dina eta tanah.
11 'Dĕmi geus kitoe, ana geus deukeut,
arek soemping ka Mĕsir, pok Abram
ngalahir ka Saraï geureuhana: [a] Sa-
ĕnjana, akang tĕrang pisan, jen njai
12 istri geulis roepa. 'Ari ĕngkena, samang-
sa oerang Mĕsir pinarendjoĕun ka njai,
meureun ngaromong kijeu: Eta teh pa-
madjikanana; seg akang meureun di-
13 paehan, ari njai mah dihiroepan. 'Ma-
na moedoe njĕboet, [b] diri njai teh ka
akang pĕrnah doeloer; soepaja akang
rahajoe koe lantaran njai, sarta diri
14 akang hiroep koe karana njai. 'Dĕmi
geus kitoe, sasoempingna Abram ka
Mĕsir, seug oerang Mĕsir narendjo eta
istri, katendjo jen geulis kawanti-wanti.
15 'Malah para kapala Piraon ge narendjo
eta istri, seg diparoedji ka pajoeneun
Piraon. Toeloej istri teh diala ka gĕ-
16 dong Piraon. 'Djeung deui Piraon ka
Abram milampah kahadean tina sabab
eta istri, meunang domba, sapi djeung
kalde, sarta boedak lalaki-awewe, kitoe
17 deui kalde bikang reudjeung onta. 'Dĕmi
Pangeran [c] ngagĕboeg ka Piraon, dipa-
parin balahi reja sarta galĕde, kitoe
deui ka saeusi gĕdongna, koe hal pĕr-
18 kara Saraï, geureuha Abram teja. 'Ti-
dinja Abram koe Piraon disaoer, bari
seug dilahiran kijeu: [d] Naha sampejan
mana milampah kitoe ka kaoela? 'Koe
naon sampejan hanteu mopojan ka ka-
oela, jen eta teh geureuha sampejan?
19 'Koe naon sampejan mana njĕboet, jen:
Eta doeloer kaoela; noe matak eta teh
koe kaoela diala, sĕdja dek didjijeun
garwa? Ari ajeuna, top ijeu geureuha
sampejan; geura bawa, toeloej moelang!
20 'Sarta Piraon miwarangan djalma-djal-
ma koe hal andjeunna, toeloej andjeun-
na, djeung geureuhana, sarta djeung
sakabeh kagoenganana, koe eta didja-
radjapkeun. *a* p. 26 : 7. *b* p. 20 : 12.
*c* p. 20 : 3, 7; Djab. 105 : 14. *d* p. 20 : 9.

PASAL 13.

Bral Abram angkat ti Mĕsir, toeloej
moelih ka tanah kidoel teja, njandak
geureuhana djeung sakabeh kagoenga-
2 nana, [a] sarta Eloet teja ngiring. 'Ari

Abram teh [b] soegih liwat saking, loba
3 ingon-ingon reudjeung ĕmas-perak. 'Geus
kitoe djĕngkar deui ti tanah kidoel,
mapaj oeroetna angkat; ladjĕng dong-
kap ka Bet-El, [c] ka ĕnggon oeroet hi-
mahna tadina, di antara Bet-El reudjeung
4 Ai; 'kana ĕnggon altar, anoe beunang
andjeunna ngadamĕl di dinja keur ba-
rangmimiti teja; toeloej Abram di di-
nja njĕboet padjĕnĕngan Pangeran.

*a* p. 12:4. *b* p. 24:35. *c* p. 12:8; 28:19. *d* p. 4:26; 12:8.

5 Ari Ĕloet, anoe sasarĕngan angkat
djeung Abram teja, eta oge kagoengan
domba djeung sapi, sarta himah reja
6 pisan. 'Dĕmi eta tanah [a] hanteu koewat
koe arandjeunna ditjalikan sasarĕngan,
wantoe-wantoe loba pisan radja-kajana,
mana arandjeunna geus teu kadaroe-
7 gaeun tjalik sasarĕngan. 'Geus kitoe
taroekang ngangon ingon-ingon Abram
djadi paseja djeung taroekang ngangon
ingon-ingon Ĕloet. Malah-malah tanah
eta mangsa harita keur diĕnggonan koe
oerang Kanaän djeung koe oerang Pa-
8 res. 'Toeloej Abram ngalahir ka Ĕloet:
[b] Atoeh oelah aja pasĕndatan di antara
oewa djeung agoes, kitoe deui di an-
tara toekang ngangon oewa djeung toe-
kang ngangon agoes, karana oerang
9 teh doeloer. 'Naha satanah kabeh [c] lain
aja di hareupeun agoes? Mĕnding misah
bae ti oewa. Oepama agoes hajang
ngentja, oewa dek ngatoehoe; sabalikna
oepama agoes hajang ngatoehoe, oewa
dek ngentja.

*a* p. 36:7. *b* Roem 12:18. *c* p. 10:15; 34:10.

10 Tidinja Ĕloet teh tjĕngkat sotjana,
ningalikeun sakoeriling tanah lempar
pĕlĕbah tji Jordan; katingali jen sa-
koerilingna soegih tjai; samemeh Pa-
ngeran ngaroeksakkeun nagara Sadoe-
moe djeung Gomora, eta teh [a] lir taman
Pangeran teja, sakoemaha tanah Mĕsir,
11 tĕpi ka nagara [b] Soar. 'Toeloej Ĕloet
teh milih eta sakoeriling tanah lempar
pĕlĕbah tji Jordan teja; bral Eloet nga-
lih ka sabeubah ti wetan; djadi papi-
12 sah saoerang ti noe saoerang deui. 'Ari
Abram tĕtĕp tjalik dina tanah Kanaän,
dĕmi Ĕloet tjalikna di nagara-nagara
tanah lempar teja, sarta masangna hi-
13 mah [c] tĕpi ka nagara Sadoemoe. 'Dĕmi
oerang Sadoemoe [d] djalma garoreng,
pada migawe dosa ka Pangeran bangĕt
katjida.

*a* p. 2:8. *b* p. 19:22. *c* p. 14:12. *d* p. 18:20.

14 Tidinja Pangeran nimbalan ka Abram,
sanggeusna Ĕloet misah ti andjeunna,
nja kijeu: Geura tjĕngkat panon maneh,
koedoe nendjo ti ĕnggon anoe keur di-
ajaän koe maneh, ngaler, ngidoel, nge-
15 tan, ngoelon. 'Karana [a] sakoeriling ta-
nah, anoe katendjo koe maneh, koe
kami rek dipaparinkeun ka maneh
djeung ka toeroenan maneh, salalang-
16 gĕngna. 'Djeung deui [b] toeroenan maneh
koe kami rek didjadikeun sapĕrti keu-
sik anoe aja di boemi, sahingga oepama
aja djalma anoe bisa milangan kana
keusik anoe aja di boemi, toeroenan
17 maneh ge beunang dibilang. 'Geura
maneh dangdan, ngidĕran ijeu tanah,
sing kasorang palajoena djeung pang-
gĕrĕtna, karana koe kami rek dipapa-
18 rinkeun ka maneh. 'Tidinja Abram min-
dahkeun himah, geus kitoe soemping,
toeloej tjalik di [c] ki pasang Mamre,
anoe di nagara Hebron, sarta ngadamĕl
hidji altar di dinja bade ka Pangeran.

*a* p. 12:7. *b* p. 15:5; Roem 4:17, 18. *c* p. 14:13, 24.

## PASAL 14.

Ari geus kitoe, keur mangsa Amrapel,
radja [a] Sinar; Arjok, radja Elasar;
Kĕdor-Laomer, radja Elam, djeung Ti-
2 dal, radja Gojim, 'eta ngaradĕgkeun
pĕrang ka Bera, radja Sadoemoe; djeung
ka Birsa, radja Gomora; ka Sinab, ra-
dja Adma; djeung ka Semeber, radja
Sĕboim, sarta ka radja Bela, nja eta
3 Soar. 'Anoe bijeu toeloej gĕmpoengan
ka lĕbak Sidim, nja eta [noe ajeuna]
4 laoet Oejah teja. 'Doewa wĕlas taoen
lilana pada koemawoela ka Kĕdor-La-
omer teja, dĕmi katiloe-wĕlas taoenna
5 pada baha. 'Ari mangsa kaopat-wĕlas
taoenna djĕboel Kĕdor-Laomer sarta
djeung radja-radja anoe babarĕngan te-
ja, pek pada ngelehkeun [b] oerang Rapa,
di Astĕrot-Karnaim, djeung oerang Soe-
sim, di Ham, sarta [c] oerang Emim, di
6 Sawe-Kirjataim; 'kitoe deui [d] oerang
Hor, dina pigoenoenganana Seïr, tĕpi
7 ka El-Paran, anoe sisi tĕgal lĕga. 'Ti-
dinja pada malik, heg daratang ka En-
Mispat, nja eta Kades, pek ngelehkeun
satanah oerang Amalek, sarta djeung

oerang Emor, noe tjaritjing di Hasason-
Tamar. *a* p. 11 : 2. *b* p. 15 : 20. *c* 5 Moesa 2 : 10.
*d* 5 Moesa 2 : 12.
8 Toeloej boedal radja Sadoemoe, ra-
dja Gomora, radja Adma, radja Sĕboim,
djeung radja Bela, nja eta Soar teja,
seug pada tata-baris, sĕdja ngalawan
9 pĕrang di lĕbak Sidim teja; 'nja eta
ka Kĕdor-Laomer, radja Elam; ka Tidal,
radja Gojim; ka Amrapel, radja Sinar,
djeung ka Arjok, radja Elasar; opat ra-
10 dja dilawan koe noe lima radja. 'Dĕmi
lĕbak Sidim teja pinoeh koe lombang
[a] leutak. Toeloej radja Sadoemoe djeung
radja Gomora kalaboer; broek raroe-
boeh di dinja; ari anoe kari maroeboes
11 ka pigoenoengan. 'Geus kitoe njarokot
sakabeh radja-kaja Sadoemoe djeung
Gomora, kitoe deui sakabeh kahiroe-
12 panana, bari toeloej maroelang. 'Malah
mawa Éloet, poetra saderek Abram teja,
sarta djeung radja-kajana, bari toeloej
maroelang; [b] da andjeunna tjalikna di
Sadoemoe. *a* p. 11 : 3. *b* p. 13 : 12.
13 Hol aja hidji kakaboeran, ngoeninga
ka Abram, oerang Ibrani; ari andjeunna
keur tjalik di ki pasang Mamre, oerang
Emor, anoe doeloer Eskol djeung doe-
loer Aner; nja eta pada boga pĕrdjang-
14 djian reudjeung Abram. 'Barang Abram
meunang bedja, jen soewanna didjarah,
gantjang ngaboedalkeun sakoer anoe
beunang andjeunna mitoetoeran, anoe
asal didjoeroekeun di boemina, tiloe
ratoes dalapan wĕlas djalma, seug ngoe-
dag-ngoedag dongkap ka nagara Dan.
15 'Toeloej ngabagikeun abdina, dĕk koe
andjeunna djeung abdi-abdina ditĕm-
poeh ti peuting, diĕlehkeun, bari seug
dioedag-oedag dongkap ka Hoba, anoe
16 kentjaeun Damsik. 'Tidinja andjeunna
moelih, sakabeh radja-kaja ditjandak;
samalah Éloet soewanna koe andjeun-
na ditjandak moelih sarta djeung radja-
kajana; ari awewe-awewe sarta reu-
djeung bala pon kitoe keneh.
17 Djol radja Sadoemoe ka loewar, ma-
pagkeun ka andjeunna keur di djalan
moelih, samantas ngelehkeun Kĕdor-
Laomer sarta djeung radja-radja noe
babarĕngan teja; dipapagkeunana ka
lĕbak Sawe, [a] nja eta [noe ajeuna di-
18 sĕboet] lĕbak Radja. 'Djeung deui [b] Mel-
kisidik, radja Salem, ngaloewarkeun roti
djeung anggoer. Ari eta teh panghoeloe
19 Allah noe langkoeng agoeng. 'Sarta la-
djĕng ngabĕrkahan ka Abram, kijeu
lahirna: Moegi-moegi sing dibĕrkahan
Abram koe Allah noe langkoeng agoeng,
20 noe kagoengan langit djeung boemi. 'Sa-
gala poedji ka Allah noe langkoeng
agoeng, anoe geus njelehkeun moesoeh-
moesoeh andjeun ka panangan andjeun.
Seug koe Abram dihatoeranan [c] sapĕr-
21 poeloehna tina sakabeh barang. 'Pok
radja Sadoemoe misaoer ka Abram:
Djalmana moegi paparinkeun ka kaoela,
doepi radja-kajana mah sae tjandak
22 koe andjeun. 'Dĕmi walonan Abram ka
radja Sadoemoe: Kaoela [d] ngatjoeng-
keun leungeun ka Pangeran, Allah noe
langkoeng agoeng, noe kagoengan la-
23 ngit djeung boemi, 'hamo pisan kaoela
njokot, nadjan bĕnang sakoekoelar, sar-
ta nadjan tali taroempah salambar,
atawa naon bae anoe djadi banda sam-
pejan, bisi sampejan misaoer kijeu: Aing
24 noe ngabeungharkeun ka Abram. 'Ngan
kadjaba noe dihakan koe baroedjang,
djeung bagian ijeu djalma-djalma anoe
miloe djeung kaoela, Aner, Eskol reu-
djeung Mamre, nja eta sina njarokot
pibagianeunana. *a* 2 Sam. 18 : 18. *b* Ibr. 7 : 1—3.
*c* p. 28 : 22. *d* 2 Moesa 6 : 8; Wah. 10 : 5, 6.

## PASAL 15.

Sanggeusing pĕrkara noe tadi teja, aja
pangandika Pangeran ka Abram dina
tetendjoan, kijeu pangandikana: Eh
Abram! maneh oelah sijeun-sijeun. Ijeu
kami kĕpĕng maneh, gandjaran maneh
2 anoe leuwih gĕde. 'Dĕmi pioendjoek
Abram: Noen Goesti Pangeran! andjeun
kĕrsa maparin naon ka simkoering? Ari
simkoering teh mĕngke wangsoel teu
nilarkeun anak, sarĕng noe pigadoeheun
rorompok simkoering, nja eta poen Eli-
3 eser, oerang Damsik teja. 'Oendjoekan
deui Abram teh: Noen, simkoering koe
andjeun hanteu dipaparin toeroenan, sa-
rĕng sajaktosna, eta boedak noe didjoe-
roekeun di rorompok simkoering teja
noe pidjadieun ahli waris simkoering.
4 'Sihoreng aja pangandika Pangeran ka
andjeunna, kijeu pangandikana: Lain
eta noe pidjadieun ahli waris maneh;
ĕnjana mah anoe pibidjileun ti awak
maneh, nja eta noe pidjadieun ahli wa-

5 ris maneh. 'Geus kitoe dipiwarang bi-
djil ka loewar; ladjĕng ditimbalan kijeu:
Geura tanggah ka langit, bilang ben-
tang-bentang, lamoen maneh bisa mi-
langan tamah. Pangandikana deui ka
andjeunna: [a] Pikitoeëun toeroenan ma-
6 neh. 'Ari Abram [b] pĕrtjaja ka Pangeran,
sarta eta koe Pangeran diëtangkeun
7 djadi kabĕnĕranana. 'Pangandikana deui
ka andjeunna: Ijeu kami Pangeran, anoe
ngaloewarkeun maneh [c] ti Oer, tanah
Kasdim, kĕrsa maparin ka maneh ijeu
8 tanah, soepaja kawaris koe maneh. 'Dĕ-
mi pioendjoekna: Noen Goesti Pange-
ran! [d] koemaha simkoering pitĕrangeu-
nana, jen bade kawaris koe simkoering?
9 'Pangandikana ka andjeunna: Kami
pangnjokotkeun hidji sapi, oemoer tiloe
taoen; hidji ĕmbe, oemoer tiloe taoen;
hidji domba lalaki, oemoer tiloe taoen;
hidji tikoekoer djeung hidji djapati ngo-
10 ra. 'Gantjang eta sakabehna disangga-
keun ka andjeunna, [e] sarta pada dibeu-
lah di tĕngah-tĕngahna, bari hidji-hi-
dji beulah diteundeun pahareup-hareup
djeung batoerna; ngan ari manoekna
11 mah hanteu dibeulah. 'Djoet manoek
bangsa njambĕr taroeroen ka babatang
12 teja, dĕmi koe Abram disijeuhkeun. 'Ari
geus kitoe, keur soeroep panon-poë, seug
Abram kadatangan tibra; sarta, doe-
madakan, kataradjang baloewas djeung
13 poëk katjida pisan. 'Tidinja aja pa-
ngandika Pangeran ka Abram kijeu: [f]
Kanjahokeun koe maneh masing tĕgĕs,
jen toeroenan maneh mĕngke ngoem-
bara dina tanah, anoe lain anoena,
djeung bakal koemawoela ka oerang
dinja, sarta eta bakal nganijaja ka ma-
ranehanana opat ratoes taoen lilana.
14 'Djeung deui eta bangsa, noe dikawoe-
laän koe maranehanana, [g] koe kami
bakal dihoekoem; sanggeus kitoe toe-
loej ka laloewar, mawa radja-kaja
15 loba pisan. 'Dĕmi maneh mah pimija-
ngeun ka karoehoen-karoehoen maneh
djeung kasĕnangan; [h] bakal dikoeboer
16 dimana geus kolot pisan. 'Ari toeroe-
nan noe kaopat pimaroelangeun ka di-
jeu; karana kadorakaän oerang Emor
tĕpi ka ajeuna [i] tatjan datang ka pĕ-
17 pĕkna. 'Dĕmi harita panon-poë geus soe-
roep sarta poëk pisan; doemadakan, aja
hidji hawoe haseup, djeung hidji obor
hoeroeng, anoe njorang kana antara
18 beunang motongan teja. 'Dina poë eta
Pangeran ka Abram ngadamĕl pĕrdjang-
djian, kijeu pangandikana: Tanah ijeu
koe kami geus dipaparinkeun ka toe-
roenan maneh, ti sĕmĕt [j] tjai Mĕsir tĕpi
ka tjai gĕde, nja eta tji Prat teja:
19 'oerang Kain, oerang Kĕnas djeung oe-
20 rang Kadmoni; 'oerang Het, oerang
21 Pares djeung oerang Rapa; 'kitoe deui
oerang Emor, oerang Kanaän, oerang
Girgas sarta oerang Jĕboes.

*a* p. 13:16; 22;17; 5 Moesa 10:22; Roem 4:18; Ibr. 11:12. *b* Roem 4:3, 9, 18—22; Gal. 3:6; Jak. 2:23. *c* p. 11:28. *d* Loek. 1:18. *e* Jĕr. 34:18, 19. *f* 2 Moesa 12:40; Lal. 7:6; Gal. 3:17. *g* 2 Moesa 3:20—22. *h* p. 25:7, 8. *i* Mat. 23:32. *j* Jos. 13:3.

## PASAL 16.

Ari Saraï, geureuha Abram, hanteu
poetraän pikeun andjeunna. Dĕmi Sa-
raï kagoengan [a] hidji eusi-boemi, oerang
2 Mĕsir, ngaranna Hadjar. 'Hidji mangsa
Saraï mihatoer ka Abram: Sajaktosna,
koering teh koe Pangeran geus dipĕpĕt,
noe mawi teu pisan ngadjoeroe; soe-
mangga andjeun ngalĕbĕtan ka eusi-
imah koering, [b] malah-mandar koering
diadĕgkeun ti lantaran eta. Ari Abram
teh noeroetkeun kana kasaoeran Saraï.
3 'Toeloej Saraï, geureuha Abram, njan-
dak eta Hadjar, oerang Mĕsir, eusi-
boemina teja, bari seug disanggakeun
ka Abram tjarogena, sina dianggo gar-
wa. Mangsa harita geus meunang sa-
poeloeh taoen Abram tjalik di tanah
4 Kanaän. 'Tidinja Abram ngalĕbĕtan ka
Hadjar, seug njiram. Ana Hadjar geus
tĕrangeun, jen dirina reuneuh, toeloej
djoeraganana istri koe pangrasa mane-
5 hanana hina. 'Pok Saraï mihatoer ka
Abram: Pangdikanijaja koering teh di-
tĕmpoehkeun ka andjeun. Koering ba-
reto njanggakeun eusi-imah koering ka
pangkon andjeun; dĕmi geus tĕrangeun,
jen dirina reuneuh, seug koering koe
pangrasa manehanana hina. Pangeran
moegi-moegi ngabĕrĕran ijeu pĕrkawis
6 koering sarĕng andjeun! 'Ari lahiran
Abram ka Saraï: Saestoena, eusi-boemi
njai teja aja dina panangan njai; mangga
geura milampah ka dinja koemaha pi-
hadeëunana koe pangraos njai. Toeloej

koe Saraï dirĕndahkeun, bijoer kaboer
ti pajoeneunana. *a* Gal. 4 : 22. *b* p. 30 : 3, 9.
7 Geus kitoe Hadjar kapĕndak koe Ma-
laikat Pangeran pĕlĕbah tji-njoesoe, di
tĕgal lĕga, nja eta pĕlĕbah tji-njoesoe
8 anoe di djalan ka tanah Soer. 'Pok
ngalahir kijeu: Eh Hadjar, eusi-imah
Saraï! maneh datang ti mana sarta dek
leumpang ka mana? Wangsoelanana:
Noen soemoehoen, simkoering keur ka-
boer ti pajoeneun Saraï, djoeragan sim-
9 koering. 'Lahiran Malaikat Pangeran ka
dinja: Geura balik deui ka djoeragan
maneh, djeung koedoe ngarĕndahkeun
10 diri ka handapeun leungeunna. 'Ngala-
hir deui Malaikat Pangeran ka dinja:
[a] Kami ka maneh dek maparin toeroe-
nan loba pisan, datang ka teu beunang
11 dibilang tina kalobaänana. 'Aja deui
lahiran Malaikat Pangeran ka dinja:
Saĕnjana, maneh teh reuneuh, sarta
bakal ngadjoeroekeun hidji anak lalaki,
nja eta koe maneh koedoe dingaranan
Ismail, sabab Pangeran geus ngamak-
12 boel kana kabalangsakan maneh. 'Ari
eta teh pidjadieun manoesa adat sa-
pĕrti kalde leuweung; leungeunna bakal
ngamoesoeh ka sakabehna, djeung leu-
ngeun sakabehna bakal ngamoesoeh ka
manehanana; [b] sarta bakal ngĕnggon ti
hareupeun sakabeh doeloer-doeloerna.
13 'Tidinja koe Hadjar padjĕnĕngan Pange-
ran, anoe ngandika ka manehanana teja,
disĕboetkeun: Andjeun Allah noe sipat
ningal; karana tjarekna: Koetan aing
di dijeu masih nendjo, sanggeus eta ni-
14 ngal ka aing? 'Kitoe noe matak eta
soemoer pada njĕboet [c] soemoer Lahaï-
Roï; ajana di antara Kades djeung
Bered. *a* p. 17 : 20. *b* p. 25 : 18. *c* p. 24 : 62; 25 : 11.
15 Geus kitoe Hadjar ngadjoeroe; Abram
ti eta meunang poetra lalaki, sarta koe
Abram eta poetrana, anoe beunang Ha-
djar ngadjoeroekeun teja, didjĕnĕnga-
16 nan Ismail. 'Ari oemoer Abram, basa
Hadjar ngadjoeroekeun Ismail, poetra
Abram teja, dalapan poeloeh taoen,
poendjoel gĕnĕp taoen.

## PASAL 17.

Mangsa Abram oemoerna dongkap ka
salapan poeloeh taoen, poendjoel sa-
lapan taoen, hidji waktoe Pangeran
nembongan ka Abram, sarta nimbalan
ka andjeunna kijeu: [a] Ijeu kami Allah
anoe moerba-wisesa; maneh koedoe loe-
mampah di pajoeneun kami, sarta sing
2 satĕmĕnna. 'Moen kitoe mah kami rek
maparin pĕrdjangdjian kami di antara
kami djeung maneh, sarta maneh koe
kami didjĕngkarkeun kaliwat-leuwih.
3 'Brĕk Abram njoeoeh; ladjĕng Allah
ngandika ka andjeunna, kijeu pangan-
4 dikana: 'Moenggoeh kami teh, satĕmĕn-
na, pĕrdjangdjian kami ka maneh, sarta
[b] maneh pidjadieun bapa mangpirang-
5 pirang bangsa. 'Ari ngaran maneh moal
disĕboet deui Abram, ĕnjana ngaran
maneh dilandi Ibrahim; karana maneh
koe kami geus ditangtoekeun djadi bapa
6 mangpirang-pirang bangsa. 'Eta maneh
koe kami rek disina baranahan kali-
wat-leuwih, djeung maneh koe kami
geus ditangtoekeun djadi bangsa reja
pisan, sarta reja radja noe bakal ka
7 loewar ti maneh. 'Djeung kami rek nga-
dĕgkeun pĕrdjangdjian kami di antara
kami djeung maneh, sarta di antara
anak-intjoe maneh pandeurieun maneh,
toeroen-toemoeroen, djadi pĕrdjangdjian
langgĕng, nja kami bakal Allah maneh,
kitoe deui ka toeroenan maneh pan-
8 deurieun maneh. 'Sarta kami ka maneh,
djeung ka toeroenan maneh pandeuri-
eun maneh, rek maparin ijeu tanah pa-
ngoembaraän maneh, nja eta sakoeri-
ling tanah Kanaän, djadi milik lang-
gĕng; sarta [c] kami bakal Allahna.
*a* p. 35 : 11; 2 Moesa 6 : 2. *b* Roem 4 : 17.
*c* Ibr. 11 : 16.
9 Nimbalan deui Allah ka Ibrahim: Ari
moenggoeh maneh mah, koedoe nges-
toekeun pĕrdjangdjian kami, nja diri
maneh sarta djeung anak-intjoe maneh
pandeurieun maneh, toeroen-toemoe-
10 roen. 'Nja ijeu pĕrdjangdjian kami, anoe
koe maraneh koedoe diĕstoekeun di an-
tara kami djeung maraneh, sarta di
antara toeroenan maneh pandeurieun
maneh teja: [a] sakabeh noe bangsa la-
11 laki di maraneh koedoe disoenatan. 'Tĕ-
gĕs maraneh koedoe disoenatan nja
daging kakoeloepan maraneh; nja eta
noe djadi tanda pĕrdjangdjian di antara
12 kami djeung maraneh teja. 'Tijap-tijap
anak lalaki di maraneh, [b] anoe oemoer
dalapan poë, koedoe disoenatan, sakoer

bae anoe bangsa lalaki satoeroenan-
toeroenan maraneh: anoe asal didjoe-
roekeun di imah, sarta noe beunang
ngadoewit ti sakabeh djalma nagara
sedjen, anoe teu kaäsoep bangsa maneh.
13 'Anoe asal didjoeroekeun di imah ma-
neh, sarta noe beunang ngadoewit teja,
misti disoenatan. Ari pĕrdjangdjian ka-
mi piajaeunana dina daging maraneh,
14 djadi pĕrdjangdjian langgĕng. 'Saha-
saha lalaki anoe koeloep, anoe hanteu
disoenatan daging kakoeloepanana, nja
eta djalma koedoe dibasmi, dileungit-
keun ti bangsana, da ngarobahkeun pĕr-
djangdjian kami. *a* Joh. 7 : 22; Lal. 7 : 8.
*b* p. 21 : 4; 3 Moesa 12 : 3; Loek. 2 : 21.

15 Nimbalan deui Allah ka Ibrahim:
Ngaran Saraï, pamadjikan maneh, koe
maneh oelah disĕboet deui Saraï, kara-
16 na dilandi Sarah.'Djeung kami [a] rek nga-
bĕrkahan ka dinja, malah kami ka ma-
neh rek maparin hidji anak lalaki ti
dinja; geus tangtoe kami ngabĕrkahan
ka Sarah, sarta didjadikeun reja bangsa;
loba radja, noe njarĕkĕl bangsa reja
17 pisan, anoe pidjadieun ti dinja. 'Brĕk
Ibrahim njoeoeh, [b] bari goemoedjĕng,
sarta ngalahir sadjĕro manahna: Karah
anoe geus oemoer saratoes taoen teh
pibogaeun anak? Sarta ari Sarah, anoe
oemoer salapan poeloeh taoen teh, ka-
18 rah bakal ngadjoeroe? 'Pok Ibrahim
oendjoekan ka Allah: Noen, moegi-
moegi poen Ismail hiroep di pajoeneun
19 andjeun! 'Dĕmi timbalan Allah: Saĕnja-
ĕnjana Sarah, pamadjikan maneh, bakal
ngadjoeroekeun hidji anak lalaki adjang
maneh, nja eta koe maneh koedoe di-
ngaranan Ishak, sarta kami rek nga-
dĕgkeun pĕrdjangdjian kami nja ka
dinja, djadi pĕrdjangdjian langgĕng
20 ka anak-intjoena pandeurieunana. 'Ari
moenggoeh Ismail teja kami geus nga-
makboel ka maneh; masing njaho, [c] eta
koe kami rek dibĕrkahan sarta disina
baranahan; nja koe kami rek didjĕng-
karkeun kaliwat-leuwih. Eta mĕngke
poepoetra [d] doewa wĕlas gĕgĕden, sarta
manehanana koe kami rek didjadikeun
21 bangsa gĕde. 'Tapi ari pĕrdjangdjian
kami teja, eta koe kami rek diadĕg-
keun ka Ishak, anoe koe Sarah bakal
didjoeroekeun adjang maneh taoen ha-
22 reup, tĕpoeng mangsa kiwari. 'Parantos
ngandikana ka andjeunna; ladjĕng Al-
lah moenggah ti Ibrahim. *a* p. 18 : 10.
*b* p. 18 : 12. *c* p. 16 : 10; 21 : 13. *d* p. 25 : 1—16.
23 Tidinja Ibrahim njandak Ismail poe-
trana, djeung sakabeh anoe asal didjoe-
roekeun di boemina, kitoe deui sakabeh
anoe beunang andjeunna ngartos, sa-
koer bae noe lalaki dina djalma-djalma
eusi boemi Ibrahim; toeloej koe an-
djeunna pada disoenatan daging kakoe-
loepanana dina poë harita keneh, sa-
koemaha pangandika Allah ka an-
24 djeunna teja. 'Ari oemoer Ibrahim,
mangsa disoenatan daging kakoeloepa-
nana teh, salapan poeloeh salapan taoen.
25 'Dĕmi oemoer Ismail poetrana, mang-
sa disoenatan daging kakoeloepanana
26 teh, tiloe wĕlas taoen. 'Dina poë harita
keneh disoenatan Ibrahim djeung Is-
27 mail poetrana. 'Ari sakabeh djalma la-
laki eusi boemi Ibrahim, anoe asal di-
djoeroekeun di boemina sarta noe beu-
nang ngartos ti djalma nagara sedjen,
pada disoenatan barĕng djeung an-
djeunna.

## PASAL 18.

Tidinja Pangeran nembongan deui ka
Ibrahim di [a] ki pasang Mamre teja.
Kabĕnĕran andjeunna keur tjalik dina
lawang himah, keur wantji panas poëna.
2 'Ana tjĕngkat sotjana sarta ngareret,
beh tiloe djalma ngaradĕg pabĕnĕra-
nana. Barang katingali, bral moeroe,
ngadeuheusan ka tiloean tina lawang
himah, bari seug soedjoed kana taneuh.
3 'Toeloej oendjoekan kijeu: Noen, Goesti!
madak-madak simkoering mĕndak koer-
nija dina sotja Goesti, moegi oelah ngali-
4 wat ti abdi gamparan.'Moegi kĕrsa diha-
toeranan tjai saeutik, bade gamparan nga-
roembah dampal, sarĕng lalinggih heula
5 handapeun ijeu kai. 'Ari simkoering sĕ-
dja ngahatoeranan roti sapoeloekaneun,
soepaja gamparan salĕgĕr manah; pa-
rantos toewang soemangga laladjĕng
deui; karantĕn kitoe noe mawi ngaliwat
ka abdi gamparan. Ari lahiran tiloean:
Seg bae milampah kitoe, sakoemaha ka-
saoeran sampejan. *a* p. 13 : 18.
6 Ngageuwat Ibrahim kana himah, ka
Sarah; pok ngalahir kijeu: Geuwat njai
ngadonan tipoeng lĕmĕs tiloe takĕr,
7 moedoe njijeun koeweh. 'Heg Ibrahim

moeroe kana sapi, pek njandak hidji
anak sapi, anoe ngora nja aloes, sok
diselehkeun ka hidji boedjang; ngageu-
8 wat koe eta disadijakeun. 'Tidinja njan-
dak mantega djeung tji-soesoe, kitoe deui
anak sapi beunang njadijakeun teja, bari
dihatoerkeun sakali ka noe tiloean; ari
andjeunna seug ngadĕgan ka noe tiloean
di handapeun kai teja; toeloej eta ta-
roewang.
9 Geus kitoe noe tiloean ngalahir ka
Ibrahim: Di mana Sarah, pamadjikan
sampejan? Wangsoelanana: Soemoe-
10 hoen, aja di djĕro himah. 'Ngalahir deui
noe saoerang: [a] Tĕpoeng waktoe kiwari
kami tangtoe datang deui ka maneh;
harita Sarah, pamadjikan maneh, satĕ-
mĕnna pibogaeun anak lalaki. Kareu-
ngeu koe Sarah dina lawang himah, noe
11 di poengkoereun anoe ngalahir. 'Dĕmi
Ibrahim djeung Sarah geus pada sĕpoeh,
geus lalila pisan nja oemoer; geus eu-
12 reun Sarah teh adat-bijasa awewe. 'Seug
Sarah [b] goemoedjĕng sadjĕroning batin-
na, bari njaoer: Aing sanggeus sakijeu
kolotna, naha bakal kadatangan hajang
sarasmi? [c] Ari goesti aing ge geus sĕpoeh.
13 'Nimbalan Pangeran ka Ibrahim: Koe
naon Sarah anoe matak seuri, bari ngo-
mong: Naha aing saĕnjana bakal nga-
14 djoeroe? kapan aing geus kolot! 'Naha
[d] di Pangeran aja noe pimoestahileun?
Ana geus nĕpi ka mangsana, kami tang-
toe datang deui ka maneh, nja dina
tĕpoeng waktoe kiwari, harita Sarah
15 pibogaeun anak lalaki. 'Ari Sarah teh
nganglĕs, pioendjoekna: Hanteu seuri
koering teh; wantoe-wantoe sijeuneun.
Dĕmi timbalanana: Moal ĕnja, poegoeh
pisan maneh teh seuri. *a* p. 17 : 19, 21;
Roem 9 : 9. *b* p. 17 : 17. *c* 1 Petr. 3 : 6. *d* Mat.
19 : 26; Loek. 1 : 37.
16 Neut eta djalma ngaradĕg, arangkat
ti dinja, majoen ka nagara Sadoemoe;
ari Ibrahim ngiring ngadjadjapkeun.
17 'Ladjĕng Pangeran nimbalan: [a] Koema-
ha kami rek noetoepan ka Ibrahim,
18 anoe koe kami rek didamĕl? 'Da Ibra-
him tangtoe pidjadieun bangsa gĕde nja
rosa, toer di djĕro manehanana saka-
behna bangsa di boemi bakal pada ka-
19 bĕrkahan. 'Karana Ibrahim koe kami
geus dipioeninga, soepaja manehanana
paparentah ka anak-anakna djeung ka
saeusi-imahna pandeurieunana, sina pa-
da ngestoekeun djalan Pangeran, nga-
lampahkeun kabĕnĕran djeung kaädilan,
sangkan Pangeran ka Ibrahim ngada-
tangkeun sakoer anoe koe Pangeran
geus didjangdjikeun ka manehanana.
20 'Nimbalan deui Pangeran: Djĕdjĕritan
Sadoemoe djeung Gomora nja rosa pi-
san, sarta dosana nja bangĕt katjida;
21 'Noe matak kami ajeuna angkat, [b] dek
ngawaspadakeun, eta teh kalakoeanana
geus datang ka antekna, tĕroes sapa-
njambatna anoe datang ka kami, atawa
22 hanteu; kami hajang oeninga. 'Seug eta
djalma anoe doewa pada malik ti dinja,
ladjĕng angkatna ka Sadoemoe; dĕmi
Ibrahim masih keneh nangtoeng di pa-
joeneun Pangeran. *a* Am. 3 : 7; Joh. 15 : 15;
Jak. 2 : 23. *b* p. 11 : 5.
23 Sĕr Ibrahim marĕk, sarta oendjoekan
kijeu: Noen koemaha, djalma noe bĕnĕr
koe andjeun bade ditoempoer oge si-
24 narĕngan noe doraka? 'Manawi aja lima
poeloeh djalma noe bĕnĕr di djĕro eta
nagara. Koemaha eta koe andjeun bade
ditoempoer oge, sarĕng ĕnggon teh moal
dihampoera tina sabab eta noe lima
poeloeh djalma noe balĕnĕr, anoe di
25 tĕngahna? 'Palijas teuing andjeun teh,
midamĕl anoe kitoe pĕtana, maehkeun
djalma noe bĕnĕr sinarĕngan noe dora-
ka, djadi djalma noe bĕnĕr disamikeun
sarĕng noe doraka. Palijas teuing an-
djeun teh! Naha ari [a] Hakim saboemi
26 kabeh moal midamĕl kaädilan? 'Dĕmi
timbalan Pangeran: Oepama kami di
Sadoemoe, di djĕro nagara, manggih
lima poeloeh djalma noe bĕnĕr, tangtoe
saĕnggon kabeh koe kami dihampoera
koe karana eta. *a* Aj. 8 : 3; Djab. 9 : 5; 94 : 2.
27 Ngawangsoel Ibrahim, kijeu wangsoe-
lanana: Noen, simkoering koemapoeroen
oendjoekan ka Goesti, sanadjan simkoe-
ring teh [a] sipat taneuh sarĕng lĕboe bae.
28 'Manawi kana lima poeloeh djalma noe
bĕnĕr kirang lima: koemaha andjeun
bade ngaroeksakkeun sanagara kabeh
tina sabab anoe lima? Dĕmi timbala-
nana: Moal diroeksak, lamoen kami di
dinja manggih opat poeloeh lima.
*a* p. 2 : 7.
29 Seug Ibrahim oendjoekan deui ka an-
djeunna, kijeu pioendjoekna: Manawi di
dinja kapĕndak opat poeloeh. Dĕmi tim-

balanana: Moal koe kami didamĕl koe
karana noe opat poeloeh.
30 Pioendjoekna deui: Moegi-moegi Goes-
ti oelah bĕndoe, rehing simkoering oen-
djoekan deui: manawi di dinja kapĕndak
tiloe poeloeh. Dĕmi timbalanana: Moal
koe kami didamĕl, oepama kami di dinja
manggih tiloe poeloeh.
31 Pioendjoekna deui: Noen, simkoering
koemapoeroen oendjoekan deui ka Goes-
ti: manawi di dinja kapĕndak doewa
poeloeh. Dĕmi timbalanana: Moal koe
kami diroeksak koe karana noe doewa
poeloeh.
32 Pioendjoekna deui: Moegi-moegi Goes-
ti oelah bĕndoe, rehing simkoering oen-
djoekan sakali deui bae: manawi di
dinja kapĕndak sapoeloeh. Dĕmi tim-
balanana: Moal koe kami diroeksak koe
karana noe sapoeloeh.
33 Barang parantos Pangeran ngandika
ka Ibrahim, ladjĕng angkat; dĕmi Ibra-
him moelih ka ĕnggonna.

## PASAL 19.

Ari eta doewa malaikat teja saroem-
pingna ka Sadoemoe wantji boerit.
Kabĕnĕran Eloet keur tjalik dina la-
wang Sadoemoe. Barang katingali koe
Eloet, neut indit mapagkeun, brĕk soe-
2 djoed, njoeoeh kana taneuh, 'sarta mi-
hatoer kijeu: Noen Djoeragan! moegi
sarindang ka rorompok abdi gamparan,
sarawoeh koelĕm; [a] sarĕng mangga, nga-
roembah dampal andjeun; ari isoek-
isoek mangga dangdan, ladjĕngkeun dja-
lan andjeun. Ari walonanana: Montong,
sabab dek meuting di loeloeroeng bae.
3 'Dĕmi Eloet liwat saking nja ngeukeuhan
ka noe doewaän; [b] seug sindang ka
andjeunna, pada lĕbĕt ka boemina.
Gantjang koe Eloet dipangnjadijakeun
soesoegoeh, sarta ngadamĕl roti teu ra-
gian; [c] ladjĕng eta taroewang. *a* p. 18:4.
*b* Ibr. 13:2. *c* p. 18:8.

4 Samemeh noe doewaän arebog, boe-
roeboel oerang nagara eta, oerang Sa-
doemoe, kolot-boedak, sakabeh djalma
ti satoengtoengna, ngalingkoengan ka
5 eta imah. 'Geus kitoe pada njĕloekan
Eloet, sarta ngaromong kijeu ka an-
djeunna: Di mana eta djalma, noe da-
ratang ka maneh peuting ijeu? Geura
ka-loewarkeun ka koela sakabeh, [a] koe
6 koela dek didjima. 'Tidinja Eloet ka
loewar ka maranehanana ka hareupeun
lawangna, bari meundeutkeun pantona
7 poengkoereunana. 'Pok misaoer kijeu:
Eh doeloer-doeloer! poma oelah milam-
8 pah kagorengan kitoe. 'Saĕnjana, kaoela
boga doewa anak awewe, anoe tatjan
lakian; nja eta koe kaoela dek dika-
loewarkeun ka maraneh, seg eta koe
maraneh pilampah sakoemaha pihade-
eunana koe pangrasa maraneh; ngan
djalma noe doewa teja koe maraneh
poma oelah dikijeu-kijeu, karana nja
kitoe noe matak ngijoehan ka hateup
9 imah kaoela. 'Dĕmi omongan djalma-
djalma teja: Geura isĕr ka dijeu! Nga-
romongna deui: [b] Eta mah hidji djalma
pangdatangna dek njemah, padahal sok
ngahoekoeman-hoekoeman bae. Ajeuna
koela dek migawe goreng ka maneh,
leuwih ti batan ka dinja. Toeloej pada
habĕn ngarangsĕg ka eta djalma, nja
ka Eloet teja, sarta ngadĕsĕk-dĕsĕk,
10 dek ngaroeksakkeun pantona. 'Gantjang
djalma noe doewa teja njodorkeun pa-
nanganana, pek Eloet dikeumbing ka
arandjeunna, ka djĕro imah, bari pan-
11 toua dipeundeutkeun. 'Sarta eta djalma-
djalma noe di hareupeun lawang imah
teja, gĕde-leutik koe arandjeunna digĕ-
boegan [c] dibaroetakeun, wĕleh njaroe-
sahkeun maneh manggih lawangna.

*a* 3 Moesa 20:13; Roem 1:27; Joed. 7. *b* 2 Petr. 2:7, 8. *c* 2 Radja 6:18.

12 Tidinja eta doewa djalma ngalahir
ka Eloet: Saha ahli maneh di dijeu?
Minantoe, djeung anak maneh lalaki-
awewe, sarta sakoer bae ahli maneh
di nagara ijeu, geura ka-loewarkeun ti
13 ijeu ĕnggon; 'karana ijeu ĕnggon koe ka-
mi dek diroeksakkeun, sabab [a] rosa
pisan panjambatna ka pajoeneun Pa-
ngeran, anoe matak kami koe Pange-
ran pada dipiwarang ngaroeksak inja.
14 'Bral Eloet ka loewar, misaoer ka noe
doewa piminantoeëunana, noe rek nga-
win ka poetrana noe istri; kijeu saoerna:
Geura darangdan, geuwat ka loewar ti
ijeu ĕnggon; karana Pangeran kĕrsa nga-
roeksakkeun ijeu nagara. Dĕmi andjeun-
na koe pangrasa piminantoeëunana ka-
15 was noe banjol. 'Geus kitoe, barang
balebat padjar, seug Eloet koe noe doe-
wa malaikat digĕntakkeun, ari lahira-

nana: Geura djoeng, bawa pamadjikan
maneh, djeung eta doewa anak maneh
noe awewe, anoe djonghok, [b] soepaja
maneh oelah katiwasan koe kadorakaän
16 ijeu nagara. 'Dĕmi Eloet talangke; pek
eta doewa djalma njarĕkĕl panangan
andjeunna, kitoe deui panangan geureu-
hana sarta panangan doewa poetrana,
tina kawĕlasan Pangeran ka andjeunna,
[c] seug ditjandak bidjil, bari toeloej di-
teundeun di loewareun nagara. *a* p. 18:20.
*b* 4 Moesa 16:26; Jĕr. 51:6. *c* 2 Petr. 2:9.

17 Ari sanggeusna eta sadajana ditjan-
dak ka loewar, pok noe saoerang nga-
lahir kijeu: Geura ngarahajoekeun nja-
wa maneh; poma oelah ngalijeuk ka toe-
kang, sarta oelah ngarandĕg di salĕgana
ijeu tanah lempar. Geura ngarahajoe-
keun maneh ka pigoenoengan, soepaja
18 oelah katiwasan. 'Pioendjoek Eloet ka
arandjeunna: Noen Goesti! moegi oelah
19 kitoe. 'Sajaktosna, abdi teh mĕndak
sih-koernija dina sotja andjeun, sarĕng
kalangkoeng agoeng kaäsihan andjeun,
anoe koe andjeun geus dipidamĕl ka
diri simkoering, moenggah ngahiroepan
kana njawa simkoering. Ari simkoering
teh hanteu wĕrat ngarahajoekeun ma-
neh ka pigoenoengan, bisi simkoering
kaboedjĕng koe katjilakaän teja, toeloej
20 paeh. 'Toeh geuning, nagara eta mah
deukeut pikeun moeroe ka dinja, sa-
rĕngna leutik. Moegi simkoering diidi-
nan ngarahajoekeun maneh ka dinja.
Lain leutik eta teh? Tinangtos njawa
21 simkoering hiroep. 'Ari walonanana ka
Eloet: Hade, pĕrkara ijeu oge kami na-
rima panĕda maneh; moal waka kami
ngabalikkeun eta nagara, noe koe ma-
22 neh ditjatoerkeun. 'Geuwat ngarahajoe-
keun maneh ka dinja; karana kami moal
bisa migawe kitoe-kijeu, ari maneh ta-
tjan datang ka dinja. Kitoe noe matak
23 eta nagara disĕboetkeun Soar. 'Barang
Eloet dongkap ka Soar, braj panon-poë
24 bidjil ka loehoereun boemi. 'Goer Pa-
ngeran [a] ka Sadoemoe djeung ka Go-
mora noeroenkeun hoedjan walirang
djeung seuneu, ti salira Pangeran, ti
25 langit. 'Sarta eta sagala nagara, djeung
salĕgana tanah lempar, katoet sakabeh
priboemi nagara-nagara teja, malah noe
djaradi dina taneuh oge, [b] koe Pangeran
26 dibalikkeun. 'Ari pamadjikan Eloet [c]
ngalijeuk ka toekang ti poengkoereun
andjeunna, kasĕdĕk djadi tihang oejah.
*a* 5 Moesa 29:23; Djab. 11:6; Loek. 17:29.
*b* Jĕr. 50:40; 2 Petr. 2:6. *c* Loek. 17:32.

27 Barang braj isoek, gantjang Ibrahim
dangdan, angkat ka ĕnggon [a] oeroet
andjeunna ngadĕg di pajoeneun Pange-
28 ran teja. 'Tidinja mĕlong ka lĕbah Sa-
doemoe djeung Gomora, sarta ka lĕbah
salĕgana tanah lempar teja; katingali
beh tina boemi ngĕboel haseup, sapĕrti
29 haseup tina pameuleuman. 'Dĕmi keur
mangsa Allah ngaroeksakkeun sagala
nagara tanah lempar teja, Allah emoe-
teun ka Ibrahim, ladjĕng ngaleupaskeun
Eloet ti tĕngah ĕnggon anoe dibalik,
basa koe andjeunna dibalikkeun eta sa-
gala nagara, ĕnggon Eloet tjalik teja.
*a* p. 18:22.

30 Tidinja Eloet angkat deui ti Soar,
toeloej tjalik di pigoenoengan, ari doe-
wa poetrana noe istri teja ditjandak;
karana andjeunna sijeuneun tjalik di
Soar. Ari tjalikna di djĕro hidji goeha,
nja andjeunna sarta djeung doewa poe-
31 trana teja. 'Hidji mangsa lantjeukna
njaoer ka rajina: Rama oerang geus sĕ-
poeh, sarta taja djalma lalaki dina ta-
nah ijeu, baris mandjingan ka oerang,
32 koemaha adat di saboemi kabeh. 'Tjing,
oerang ka rama ngaleueutan anggoer,
[a] seg oerang ebog reudjeung rama, soe-
paja oerang ngajakeun toeroenan ti
33 rama oerang. 'Prak pada ngaleueutan
anggoer ka ramana dina peuting eta;
geus kitoe lantjeukna asoep, doeg ebog
reudjeung ramana; dĕmi Eloet teu oe-
ningaeun dina ngĕdĕngna djeung dina
34 hoedangna. 'Ari isoekna pok lantjeukna
njaoer ka rajina: Eta atjeuk peuting
tadi ebog reudjeung rama; tjik, oerang
peuting ĕngke ngaleueutan deui ang-
goer, seg adi asoep, ebog reudjeung ra-
ma, soepaja oerang ngajakeun toeroe-
35 nan ti rama oerang. 'Prak peuting eta
ngaleueutan deui anggoer ka ramana;
toeloej rajina dangdan, doeg ebog djeung
andjeunna; dĕmi Eloet teu oeningaeun
dina ngĕdĕngna djeung dina hoedangna.
36 'Tidinja noe doewa poetra Eloet teh
37 pada bobot ti ramana. 'Geus kitoe lan-
tjeukna ngowokeun hidji poetra lalaki;
toeloej dingaranan [b] Moab; nja eta teh
karoehoen oerang Moab, tĕpi ka mangsa

38 ajeuna. 'Ari rajina kitoe keneh ngowo-
keun hidji poetra lalaki; toeloej dinga-
ranan Ben-Ami; nja eta teh karoehoen
[b] bangsa Amon, těpi ka mangsa ajeuna.

*a* 3 Moesa 18:7. *b* 5 Moesa 2:9, 19; 23:3.

## PASAL 20.

Geus kitoe Ibrahim ngalih deui ti dinja,
[a] nja ka tanah kidoel teja, toeloej
tjalik di antara Kades djeung Soer,
2 ngoembara di tanah Gěrar. 'Ari Ibrahim
sok njaoerkeun Sarah geureuhana, jen:
[b] Eta teh doeloer kaoela. Tidinja Abi-
melek, radja Gěrar, ngoetoesan, eta Sa-
3 rah diala. 'Tatapi Allah [c] njoempingan
ka Abimelek dina impian ti peuting,
sarta nimbalan ka dinja kijeu: Masing
njaho, maneh paeh, tina hal awewe
beunang maneh njokot teja; karana eta
4 teh boga salaki. 'Děmi Abimelek tatjan
ngadeukeutan ka Sarah, mana oendjoe-
kan kijeu: Eh Goesti! naha bangsa noe
běněr oge koe andjeun bade dimang-
5 sakeun? 'Mapan eta djalma mitjatoer
ka koering, jen: Eta teh doeloer kaoela;
ari djimisna ge kitoe keneh, tjatoerna
jen: Eta teh doeloer kaoela. Soemoe-
hoen, koering milampah kitoe teh ka-
lawan hate noe satěměnna sarěng ka-
6 lawan leungeun noe běrěsih. 'Ari tim-
balan Allah ka radja dina impian teh:
Kami oge oeninga, maneh pangmilam-
pah kitoe kalawan hate noe satěměnna;
malah-malah kami ngahalangan ka ma-
neh, oelah milampah dosa ka kami;
kitoe noe matak maneh koe kami han-
7 teu diidinan njabak ka dinja. 'Ari ajeuna
geura poelangkeun koe maneh pama-
djikan eta djalma; karana [d] eta teh nabi,
sarta bakal mangnědakeun ka maneh,
tangtoe maneh hiroep; sabalikna, oepa-
ma koe maneh hanteu dipoelangkeun
mah, masing nganjahokeun, jen maneh
teh tangtoe paeh, nja diri maneh sarta
djeung sakabeh ahli maneh.

*a* p. 12:9. *b* p. 12:13; 26:7. *c* p. 31:24. *d* Djab. 105:15; Aj. 42:8.

8 Geus kitoe Abimelek tanghi isoek-
isoek, gantjang njaoer sakabeh abdina,
bari seg ngawartakeun sakabeh pangan-
dika noe tadi teja, sing kadenge koe
maranehanana. Toeloej eta djalma pada
9 sarijeuneun katjida. 'Tidinja Abimelek
ngaloeloeengsoer tjalik ka Ibrahim, sarta
misaoer ka andjeunna kijeu: [a] Naha an-
djeun midaměl kitoe ka kaoela sakabeh?
sarěng nahaon dosa kaoela ka andjeun,
anoe matak andjeun ka kaoela sarěng
ka karadjaän kaoela ngadatangkeun do-
sa sakitoe gěde? Andjeun ka kaoela geus
midaměl lalampahan anoe hanteu pan-
10 těs dipilampah. 'Saoer deui Abimelek
ka Ibrahim: Nahaon anoe katingali koe
andjeun, anoe matak midaměl anoe ki-
11 toe pětana? 'Ngawalon Ibrahim: Sabab
pikir kaoela: Geus poegoeh oerang ěng-
gon ijeu hanteu sijeun koe Allah; [b] aing
koe eta meureun dipaehan tina hal
12 pěrkara pamadjikan aing. 'Malah sajak-
tina doeloer kaoela; anak rama kaoela
eta teh, nanging lain anak iboe kaoela;
13 toeloej djadi bodjo kaoela. 'Geus kitoe,
keur mangsa kaoela koe Allah dipiwa-
rang ngoembara, ka loewar ti imah bapa
kaoela, pok kaoela ngomong ka dinja:
Nja ijeu kahemanan, anoe koe njai koe-
doe dilampahkeun ka akang: di sam-
barang ěnggon, mana bae anoe koe
oerang didatangan, njai koedoe njěboet-
keun akang, jen: Eta teh doeloer kaoela.

*a* p. 12:18; 26:10. *b* p. 26:9.

14 Tidinja Abimelek njandak domba
djeung sapi, kitoe deui boedak lalaki-
awewe, seug dihatoerkeun ka Ibrahim;
sarta Sarah geureuhana dipoelangkeun
15 deui ka andjeunna. 'Ari saoer Abimelek:
Tah, tanah kaoela aja di pajoeneun an-
djeun; mangga tjalik di mana bae pi-
16 saeëunana koe pangraos andjeun. 'Děmi
ka Sarah saoerna: Eta kaoela ka sa-
derek njai mere sareboe wang perak;
masing ngingětkeun, eta teh pikeun
njai, baris toetoep sotja di sakabeh anoe
reureudjeungan djeung njai, sarta sa-
gala noe tadi teja njai teh saběněrna.
17 'Tidinja koe Ibrahim dipangnědakeun
ka Allah; ladjěng Allah njageurkeun
Abimelek djeung garwana, kitoe deui
sělir-sělirna, noe matak pada poetraän.
18 'Karana Pangeran tadi geus měpětkeun
sakabeh pianakan saeusi boemi Abi-
melek, tina hal pěrkara Sarah, geu-
reuha Ibrahim.

## PASAL 21.

Tidinja Pangeran ngalajad ka Sarah
[a] sakoemaha timbalanana, sarta Pa-
ngeran ngadaměl ka Sarah sakoemaha

2 pangandikana teja. 'Geus kitoe [b] bobot,
toeloej Sarah ngowokeun pikeun Ibra-
him hidji poetra lalaki, eukeur Ibrahim
geus sĕpoeh, dina mangsa noe koe Pa-
ngeran diandikakeun ka Ibrahim teja.
3 'Ari eta poetra, anoe diwĕdalkeun keur
Ibrahim, anoe beunang Sarah ngowo-
keun keur andjeunna teja, koe Ibrahim
4 didjĕnĕnganan [c] Ishak. 'Sarta eta Ishak
poetrana, barang geus dalapan poë oe-
moerna, koe Ibrahim disoenatan, [d] sa-
koemaha timbalan Allah ka andjeunna
5 teja. 'Ari oemoer Ibrahim, mangsa Is-
hak poetrana diowokeun keur andjeun-
6 na teja, [e] saratoes taoen. 'Pok Sarah
ngalahir: Allah ka kaoela geus mida-
mĕl [f] anoe matak seuri; saha-saha noe
ngadenge, tangtoe miloe seuri ka ka-
7 oela. 'Lahirna deui: Saha noe tadina
ka Ibrahim pibisaeun mopojan, jen:
Sarah bakal njoesoean anak? karana
kaoela ngadjoeroekeun anak teh keur
andjeunna geus sĕpoeh.

*a* p. 17 : 19; 18 : 10. *b* Gal. 4 : 23; Ibr. 11 : 11. *c* p. 17 : 19. *d* p. 17 : 12. *e* Roem 4 : 19. *f* p. 18 : 12.

8 Ari eta moerangkalih ngagĕngan, seug
toeloej dibeuteungan nginang; sarta
Ibrahim hadjat rosa pisan keur poëan
9 Ishak dibeuteungan nginang. 'Dĕmi
koe Sarah katingali anak Hadjar, oe-
rang Mĕsir, anoe beunang eta ngadjoe-
roekeun adjang Ibrahim teja, [a] njeung-
10 seurikeun. 'Pok Sarah mihatoer ka Ibra-
him: 'Noen, [b] eta eusi-imah teh djong-
klokkeun katoet anakna; karana anak
eusi-imah mah hamo pimeunangeun wa-
risan, teu tara anak koering Ishak.
11 'Ari eta kasaoeran hal pĕrkara poetrana
teja, pangraos Ibrahim goreng tĕmĕn.
12 'Tapi Allah nimbalan ka Ibrahim: Ari
hal boedak djeung hal eusi-imah maneh
teja, maneh oelah aja pangrasa eta go-
reng; sakabehna anoe koe Sarah ditja-
toerkeun ka maneh, koedoe toeroet sa-
omonganana; karana [c] nja ti Ishak noe
13 bakal disĕboet toeroenan maneh. 'Ari
moenggoeh anak eusi-imah teja, [d] eta ge
koe kami rek didjadikeun bangsa, sabab
eta ge toeroenan maneh.

*a* Gal. 4 : 29. *b* Gal. 4 : 30. *c* p. 17 : 21; Roem 9 : 7, 8; Gal. 4 : 28. *d* p. 17 : 20.

14 Toeloej Ibrahim tanghi isoek-isoek,
geus kitoe njandak roti djeung hidji ka-
roeng koelit dieusi tjai, sok dipaparin-
keun ka Hadjar, diteundeun dina taktak-
na, sarta dipaparin boedak teja, bari seug
dipiwarang leumpang. Bral Hadjar leum-
pang; geus kitoe kasasab di tĕgal lĕga
15 Berseba. 'Ari tjai eusi karoeng teja da-
tang ka bejak; sok boedak teh koe Ha-
djar dipitjeun ka handapeun hidji tang-
16 kal leutik. 'Toeloej leumpang, gek dijoek
ti pabĕnĕranana, djaoehna sapamanah;
karana omongna: Aing oelah nendjo paeh-
na boedak! Barang geus dijoek ti pabĕnĕ-
ranana, seug Hadjar tjeurik sĕgrak-sĕ-
17 groek. 'Ari koe Allah dimakboel sam-
batna eta boedak. Pok Malaikat Pa-
ngeran ngalahir ka Hadjar ti langit,
sarta bĕdas, kijeu lahirna ka dinja: Eh
Hadjar! aja naon? Poma oelah sijeun-
sijeun; karana koe Allah geus dimakboel
sambatna eta boedak, ti ĕnggonna aja.
18 'Geura indit, boedak teh hoedangkeun,
tjĕkĕlan koe leungeun maneh; karana [a]
eta koe kami rek didjadikeun bangsa
19 gĕde. 'Sarta Allah ngabeuntakeun panon
Hadjar, beh nendjo hidji soemoer tjai;
bral leumpang, gantjang karoeng-koe-
litna dieusian tjai, bari seug boedak
20 diinoeman. 'Geus kitoe Allah njarĕngan
ka eta boedak, sarta ngagĕdean; ari
ngĕnggonna di tĕgal lĕga, sarta djadi
21 toekang panah. 'Nja ngĕnggonna teh
di tĕgal lĕga Paran, sarta koe indoengna
dipangnjokotkeun pipamadjikaneun ti
tanah Mĕsir.

*a* p. 17 : 20.

22 Geus kitoe, dina mangsa eta toeloej
Abimelek djeung Pikol, kapala baladna,
misaoer ka Ibrahim, kijeu saoerna: Al-
lah njarĕngan ka andjeun dina sanis-
kara noe koe andjeun dilampahkeun.
23 'Ari ajeuna kaoela nĕda soempah an-
djeun di dijeu njĕbat Allah, andjeun
moal tjidra ka kaoela atawa ka anak-
intjoe kaoela; satĕgĕsna andjeun bakal
ngalampahkeun kahemanan ka kaoela
sarĕng kana ijeu tanah, anoe koe an-
djeun disemahan, noeroetkeun kahema-
nan anoe koe kaoela dilampahkeun ka
24 andjeun teja. 'Ari walonan Ibrahim:
25 Mangga, kaoela dek soempah. 'Tatapi
Ibrahim mepelingan ka Abimelek tina
hal pĕrkara hidji soemoer tjai, anoe koe
abdi-abdi Abimelek diparĕboetkeun.
26 'Dĕmi saoer Abimelek: Kaoela teu tĕ-
rang aja noe ngalampahkeun pĕrkara
kitoe, malah andjeun teu maparin njaho

ka kaoela, sarawoeh kaoela hanteu pi-
san meunang warta, kadjaba ajeuna.
27 'Tidinja Ibrahim njandak domba reu-
djeung sapi, dihatoerkeun ka Abimelek;
toeloej doewanana pada ngadamĕl pĕr-
28 djangdjian. 'Ari Ibrahim njingsalkeun
anak domba toedjoeh sĕle, misah ĕng-
29 gonna. 'Pok Abimelek misaoer ka Ibra-
him: Keur naon ijeu anak domba toe-
djoeh sĕle di dijeu, anoe koe andjeun
30 disingsalkeun, misah ĕnggonna? 'Walo-
nanana: Kahajang kaoela eta anak
domba noe toedjoeh sĕle koe andjeun
ditjandak ti leungeun kaoela, noe di-
palar soepaja eta djadi saksi ka kaoela,
jen kaoela anoe njijeun soemoer teja.
31 'Kitoe noe matak eta ĕnggon pada njĕ-
boet Berseba, sapedah arandjeunna doe-
32 wanana pada soempah di dinja. 'Prak
arandjeunna ngadamĕl pĕrdjangdjian di
Berseba. Toeloej Abimelek dangdan,
djeung Pikol, kapala baladna, seug ma-
33 roelih ka tanah Pĕlisti. 'Tidinja Ibrahim
mĕlak kai di Berseba, sarta [a] njĕboet
di dinja padjĕnĕngan Pangeran, Allah
35 noe sipat langgĕng. 'Ari njemahna Ibra-
him di tanah Pĕlisti teh lila katjida.

*a* p. 4:26; 12:8.

## PASAL 22.

Sanggeusing pĕrkara noe tadi teja, Al-
lah [a] njoba ka Ibrahim. Ari Allah nim-
balan ka andjeunna kijeu: Ibrahim!
Wangsoelanana: Noen, ijeu simkoering.
2 'Timbalanana: Geura njokot anak ma-
neh, anoe noenggal, kanjaäh maneh, nja
eta Ishak, bral maneh leumpang ka ta-
nah [b] Moria, toeloej koerbankeun di di-
nja, djadi koerban doeroekan, dina hidji
goenoeng anoe koe kami rek ditimbal-
keun ka maneh.

*a* 2 Moesa 16:4; 20:20. *b* 2 Bab. 3:1.

3 Tidinja Ibrahim tanghi isoek-isoek,
seug ngadangdanan hidji kalde, djeung
njandak doewa boedjang, sarawoeh Is-
hak poetrana, sarta meulahan kai pi-
keun koerban doeroekan; toeloej djĕng-
kar, ngadjoegdjoeg ka ĕnggon, anoe koe
Allah ditimbalkeun ka andjeunna teja.
4 'Dina poë noe katiloe, barang Ibrahim
tjĕngkat sotjana, ningali eta ĕnggon ti
5 kadjaoehan. 'Pok Ibrahim miwarang ka
boedjangna: Maraneh toenggoe bae di
dijeu reudjeung kalde; ari kami reu-
djeung boedak dek toeloej ka ditoe, sĕ-
dja sĕmbahijang; ĕngke datang deui ka
6 maraneh. 'Tidinja Ibrahim njandak soe-
loeh pikeun koerban doeroekan teja, [a]
dipanggoelkeun ka Ishak poetrana, sar-
ta njandak seuneu djeung peso, didjing-
djing koe andjeunna, ladjĕng arangkat
7 padoedoewaän. 'Pok Ishak mioendjoek
ka Ibrahim ramana, kijeu pioendjoekna:
Noen Ama! Ngawalon Ibrahim: Naon,
ĕnoeng? Pioendjoekna deui: Noen, ijeu
aja seuneu sarĕng soeloeh, nanging di
mana dombana pikoerbaneun doeroekan?
8 'Walonan Ibrahim: Eh ĕnoeng! pĕrkara
domba pikoerbaneun doeroekan tamah,
Allah koe andjeun noe pingoeroeseun.
Ladjĕng bae arangkat padoedoewaän.

*a* Joh. 19:17.

9 Barang geus darongkap ka ĕnggon,
anoe koe Allah ditimbalkeun ka an-
djeunna teja, toeloej Ibrahim ngadamĕl
hidji altar di dinja, seug natakeun soe-
loehna; geus kitoe ngaringkoes Ishak
poetrana, bari diteundeun dina altar,
10 ditoempangkeun dina soeloeh. 'Tidinja
Ibrahim njodorkeun panangan, top njan-
dak pesona, [a] arek pek meuntjit poe-
11 trana. 'Kasĕdĕk Malaikat Pangeran nga-
lahir ka andjeunna ti langit, sarta bĕ-
das, kijeu lahirna: Ibrahim! Ibrahim!
Ari wangsoelanana: Noen, ijeu simkoe-
12 ring. 'Lahiranana deui: Oelah waka
ngeunakeun leungeun maneh ka eta boe-
dak, sarta oelah dikijeu-kijeu; karana
ajeuna kami geus tĕrang, maneh teh
saĕnjana sijeun koe Allah, dalah anak
maneh anoe noenggal koe kami dipoen-
doet, koe maneh hanteu diowĕlkeun.
13 'Tidinja Ibrahim tjĕngkat sotjana, ret
ningali, beh aja hidji domba lalaki di
poengkoer, tandoekna kapoekĕt koe
areuj-areujan. Gantjang Ibrahim ang-
kat, pek domba lalaki teh ditjandak,
toeloej dikoerbankeun, didamĕl koerban
14 doeroekan, ngaganti poetrana. 'Ari eta
ĕnggon koe Ibrahim seug dingaranan:
Pangeran noe pingoeroeseun; anoe ma-
tak ajeuna sok aja noe njĕboet kijeu:
Di goenoeng Pangeran tangtoena dioe-
roeskeun.

*a* Ibr. 11:17—19; Jak. 2:21.

15 Ngalahir deui Malaikat Pangeran ka
Ibrahim ti langit, kadoewa-kalina, sarta
16 bĕdas, 'kijeu lahirna: Kami soempah
[a] njĕboet diri kami, pangandika Pange-

ran, sapedah maneh geus ngalampah-
keun anoe kitoe pětana, sarta hanteu
ngowělkeun anak maneh anoe noeng-
17 gal, 'noe matak kami teh kaliwat-sa-
king nja rek ngaběrkahan ka maneh,
sarta kaliwat-saking nja rek ngadjěng-
karkeun toeroenan maneh, tjara ben-
tang di langit djeung sapěrti keusik di
basisir laoet; [b] sarta toeroenan maneh
bakal kawaris lawang moesoeh-moe-
18 soehna. 'Djeung deui [c] di djěro toeroe-
nan maneh teh sakabehna bangsa di
boemi bakal pada kaběrkahan, tina sa-
bab [d] maneh noeroet ka timbalan kami.
19 'Tidinja Ibrahim malikan boedjangna,
seug darangdan, bral moelih ka Ber-
seba, diiring koe poetrana sarta koe
boedjangna; toeloej Ibrahim tjalik di
Berseba.

a Loek. 1:73; Ibr. 6:13. b p. 24:60. c Gal. 3:16. d p. 26:5.

20 Sanggeusing pěrkara noe tadi teja,
aja noe ngoeninga ka Ibrahim, kijeu
pioendjoekna: Noen, [a] Milka ge ngowo-
keun poetra paměgět bade Nahor, raji
21 gamparan. 'Nja eta Oes tjikalna, sarěng
Boes rajina, kitoe deui Kěmoeël, anoe
22 rama Aram, 'sarawoeh Kesed, Haso,
23 Pildas, Jidlap sarěng Bětoeël. 'Ari [b] Bě-
toeël poetraän Rabeka. Eta noe dala-
pan beunang ngowokeun Milka keur
24 Nahor, raji Ibrahim. 'Malah parěkan
Nahor, ngaran Roema, eta ge ngadjoe-
roe, nja eta Tebah, Gaham, Tahas djeung
Maäka.

a p. 11:29. b p. 24:15.

## PASAL 23.

Ari oemoer Sarah dongkap ka saratoes
taoen, poendjoel doewa poeloeh toe-
djoeh taoen; nja kitoe taoen hiroep Sa-
2 rah. 'Toeloej Sarah poepoes di [a] Kirjat-
Arba, nja eta Hebron, di tanah Kanaän.
Gantjang Ibrahim soemping, aloek-aloe-
3 kan katilar Sarah, bari ditangisan. 'Geus
kitoe Ibrahim angkat tina noengkoelan
papatenna, toeloej misaoer ka oerang
4 Het, kijeu saoerna: 'Ari kaoela teh [b]
semah, nja djalma madjik di sarampe-
jan; moegi maparin ka kaoela geusan
pakoeboeran milik di sarampejan, pi-
keun kaoela ngoeboer papaten kaoela,
5 anoe di himah kaoela. 'Ngawangsoel
oerang Het ka Ibrahim, kijeu wangsoe-
6 lanana ka andjeunna: 'Eh Djoeragan!
reungeukeun kaoela: andjeun teh [c] gě-
gědening Allah di těngah kaoela; mang-
ga, papaten andjeun koerěbkeun dina
pakoeboeran kaoela anoe pangsaena;
lěbah kaoela sadaja moal aja noe dek
měnggěl pakoeboeranana, ngahoelag an-
djeun ngoerěbkeun papaten andjeun.
7 'Neut Ibrahim ngaděg, brěk soedjoed
ka priboemi tanah eta, nja ka oerang
8 Het teja, 'bari seug misaoer ka darinja,
kijeu saoerna: Manawi sarampejan aja
manah, kaoela ngoeboer papaten kaoela,
anoe di himah kaoela, tjing reungeu-
keun kaoela: moegi pangnědakeun ka-
9 oela ka Epron poetra Sohar, 'soepaja
maparin ka kaoela goeha Makpela, ka-
goengan andjeunna, noe di toengtoeng
kěbonna; moegi dipaparinkeun ka ka-
oela sing sapangaosna, geusan pakoe-
10 boeran milik di těngah sarampejan. 'Ka-
běněran Epron teja keur tjalik di tě-
ngah oerang Het. Pok Epron, oerang Het,
ngawalon ka Ibrahim, kasaksian koe
sadajana oerang Het, koe sakoer bae
[d] anoe asoep lawang nagarana, kijeu wa-
11 lonanana: 'Montong teuing, djoeragan!
tjing, reungeukeun kaoela: eta kěbon
koe kaoela disanggakeun ka andjeun,
kitoe deui goehana, anoe di djěro kěbon,
koe kaoela disanggakeun ka andjeun;
disanggakeunana ka andjeun teh di
hareupeun ijeu sadajana djalma bangsa
kaoela; mangga, koerěbkeun papaten
12 andjeun. 'Brěk Ibrahim soedjoed deui
13 ka hareupeun priboemi tanah eta, 'bari
seug misaoer ka Epron, kasaksian koe
priboemi tanah eta, kijeu saoerna: Ma-
nawi aja kěrsa, paněda kaoela moegi
reungeukeun kaoela: [e] pasědjaän kaoela
njanggakeun pangaos kěbon; moegi di-
tjandak ti kaoela, seug kaoela dek ngoe-
14 boer papaten kaoela ka dinja. 'Ngawa-
lon Epron ka Ibrahim, kijeu walonanana
15 ka andjeunna: 'Eh djoeragan! reungeu-
keun kaoela: ari lahan pangaos opat
ratoes sekel perak, nahaon eta mah di
antara kaoela sarěng andjeun? Mangga,
16 papaten andjeun koerěbkeun bae. 'Ari
Ibrahim ngagoegoe ka Epron; toeloej
Ibrahim [f] nimbang oewang, anoe disa-
oerkeun tadi, kasaksian koe sadajana
oerang Het, dihatoerkeun ka Epron,
opat ratoes sekel perak, lakoe ka toe-
17 kang dagang. 'Geus poegoeh [g] kěbon
Epron, anoe di Makpela, anoe hareu-

peun Mamre, nja kĕbonna katoet goe-
hana noe di djĕro kĕbon, kitoe deui
sakabeh kakaian anoe dina kĕbon, anoe
18 dina sawĕwĕngkĕranana sakoeriling,'dja-
di kagoengan Ibrahim, kasaksian koe sa-
dajana oerang Het, koe sakoer bae anoe
19 asoep lawang nagarana. 'Sanggeus kitoe
Ibrahim ngoerĕbkeun Sarah geureuhana
ka goeha kĕbon Makpela, anoe hareu-
peun Mamre, nja eta Hebron, di tanah
20 Kanaän teja. 'Geus poegoeh eta kĕbon,
katoet goehana anoe di djĕro kĕbon,
kagoengan Ibrahim, djadi pakoeboeran
milik, ti oerang Het. *a* p. 35 : 27; Jos. 14 : 15.
*b* Lal. 7 : 5. *c* p. 21 : 22. *d* p. 34 : 20, 24. *e* p. 14:23.
*f* p. 43 : 21. *g* p. 25 : 9, 10; 49 : 30; 50 : 13.

## PASAL 24.

Ari Ibrahim geus sĕpoeh, geus lila pi-
san joeswana, sarta Pangeran geus
ngabĕrkahan ka Ibrahim dina saniska-
2 rana. 'Tidinja Ibrahim marentah ka ab-
dina, kokolot boemina, anoe njangking
ka sakabeh kagoenganana, nja kijeu: [a]
Leungeun maneh geura toempangkeun
3 dina handapeun tetepokan kami; 'ma-
neh koe kami rek disoempahan njĕboet
Pangeran, Allah noe kagoengan sawar-
ga, Allah noe kagoengan boemi; koedoe
nejangan pidjodoëun anak kami, tapi [b]
oelah ngalamar anak oerang Kanaän,
anoe koe kami ditjitjingan di tĕngahna.
4 'Enjana maneh koedoe leumpang ka ta-
nah kami, ka nagara asal kami, nga-
lamar pidjodoëun anak kami Ishak.
5 'Ngawangsoel abdina ka andjeunna:
Palangsijang eta istri teu kĕrsaeun toe-
moet ka tanah ijeu; koemaha ari kitoe,
poetra gamparan koe koering kĕdah di-
poelangkeun ka tanah asal gamparan
6 ka loewar? 'Ari lahiran Ibrahim ka
kokolot teh: Masing hade-hade, anak
kami koe maneh poma oelah dipoe-
7 langkeun ka dinja. 'Pangeran, Allah sa-
warga, anoe njandak diri kami ti boemi
rama kami djeung ti tanah asal kami,
sarta [c] noe ngandika ka kami, samalah
soempah ka kami, kijeu pangandikana:
Kami rek maparin ijeu tanah ka toe-
roenan maneh: nja eta tangtoe miwa-
rang malaikatna ti heulaeun maneh,
soepaja maneh ngalamar pidjodoëun
8 anak kami ti dinja teh toeloes. 'Dĕmi
saoepama eta istri teu daekeun noetoer-
keun mah ka maneh, maneh teh pibĕ-
rĕsiheun tina ijeu pangnjoempahan ka-
mi; ngan anak kami koe maneh poma
9 oelah dipoelangkeun ka dinja. 'Toeloej
eta abdi noempangkeun leungeunna di-
na handapeun tetepokan Ibrahim djoe-
raganana, prak soempah ka andjeunna
hal pĕrkara eta. *a* p. 47 : 29. *b* 1 Kor. 7 : 39.
*c* p. 12 : 7; 22 : 16.
10 Tidinja eta abdi njokot sapoeloeh onta
ti onta djoeraganana, bral indit, mawa
saroepaning barang noe aloes-aloes, ka-
goengan djoeraganana; djoeng leum-
pang ka tanah Mesopotami, [a] ka nagara
11 Nahor teja. 'Geus datang, toeloej nga-
dĕroemkeun onta ti loewareun nagara,
deukeut hidji soemoer tjai, mĕnĕran
wantji boerit, ninggang waktoe awewe
12 boedal ngala tjai. 'Seug oendjoekan ki-
jeu: Noen Pangeran, Allah djoeragan
simkoering Ibrahim! [b] moegi-moegi di-
tĕpangkeun ka hareupeun simkoering
dintĕn ijeu, sarĕng moegi midamĕl kaä-
sihan ka djoeragan simkoering Ibrahim.
13 'Tah, simkoering nangtoeng di sisi ijeu
soemoer tjai, sarĕng landjang-landjang,
anak oerang nagara ijeu, keur boedal,
14 sĕdja ngarala tjai. 'Moegi-moegi dipa-
rĕngkeun, saha-saha landjang, anoe koe
simkoering bade ditjatoeran kijeu: Kĕn-
di njai moegi sodorkeun, kaoela hajang
nginoem, seug njaoer: Mangga nga-
leueut, malah koering rek nginoeman
ka onta bapa ongkoh: moegi nja eta
noe koe andjeun dikĕrsakeun pigarwa-
eun abdi andjeun Ishak; moegi sim-
koering tĕrang tina lantaran kitoe, jen
andjeun midamĕl kaäsihan ka djoeragan
simkoering. *a* p. 11 : 31; 27 : 43. *b* p. 27 : 30.
15 Geus kitoe, tatjan anggeus abdi teh
oendjoekan, doemadakan ka loewar [a]
Rabeka poetra Bĕtoeël, anoe poetra
Milka, geureuha Nahor, raji Ibrahim
16 teja, sarta moenggoe kĕndina. 'Ari eta
landjang moetoeh koe geulis roepana,
parawan, tatjan lakian; djoet toeroen
ka soemoer, ngeusian kĕndina, tjat
17 oenggah. 'Seug abdi teh moeroe, nĕ-
pangan eta landjang, bari mihatoer:
Moen aja paidin, nĕda ngoejoep tjai
18 saeutik tina kĕndi njai.'Wangsoelanana:
Mangga, djoeragan! geura ngaleueut.
Gantjang noeroenkeun kĕndina ka pa-
19 nanganana, bari seug diinoeman. 'Ba-

rang geus reres diinoeman, pok njaoer:
Koering dek nimba deui pikeun onta
bapa, dongkap ka reres ngarinoemna.
20 'Gantjangna kĕndi ditjitjikeun kana pa-
ragina nginoem, seg loempat deui kana
soemoer, nimba, nja nimbaän pikeun
21 sakabeh ontana. 'Dĕmi djalma teja bĕ-
ngongeun ka landjang teh, bari repeh,
hajang njaho Pangeran ngaloeloeskeun
djalanna atawa hanteu. *a* p. 22 : 23.
22 Geus kitoe, barangna onta-onta geus
reres ngarinoem, toeloej eta djalma njo-
kot hidji anting ĕmas, beuratna satĕ-
ngah sekel, djeung sapasang geulang,
pikeun pananganana, beuratna sapoe-
23 loeh sekel ĕmas, 'bari mihatoer: Njai
teh poetra saha? moegi maparin njaho
ka kaoela. Koemaha di boemi toewang
rama aja ĕnggon pikeun kaoela sarĕng
24 batoer-batoer ngarĕrĕb? 'Ari wangsoela-
nana ka dinja: [a] Koering teh anak Bĕ-
toeël, anoe poetra Milka, anoe beunang
25 Milka ngowokeun pikeun Nahor. 'Sa-
oerna deui ka dinja: Boh djarami, boh
parab, loba nakĕr di imah, samalah
ĕnggon pikeun ngarĕrĕb ge aja pisan.
26 'Broek eta djalma soedjoed ka Pange-
27 ran, 'sarta oendjoekan kijeu: Sagala
poedji ka Pangeran, Allah djoeragan
simkoering Ibrahim, anoe hanteu nilar-
keun kaäsihanana sarĕng kajaktosana-
na ti djoeragan simkoering; ari sim-
koering teja koe Pangeran geus ditoe-
joen dina djalan ka boemi saderek djoe-
28 ragan. 'Bral landjang teh loempat ka
boemi iboena, ngoeningakeun sagala
pĕrkara noe tadi. *a* p. 22 : 23.
29 Ari Rabeka kagoengan saderek lalaki,
djĕnĕnganana Laban. Bral Laban ka
loewar, moeroe ka eta djalma, kana
30 soemoer. 'Barang geus ningali anting,
kitoe deui geulang dina panangan sa-
derekna teja, sarta barang geus nga-
reungeu tjarijos Rabeka saderekna, sa-
oerna: Kijeu-kijeu kasaoeran eta djalma
ka koering: seug Laban nejang eta djal-
ma; geuning keur nangtoeng di pĕlĕbah
31 onta-onta, di sisi soemoer. 'Pok njaoer:
[a] Eh noe dibĕrkahan koe Pangeran!
mangga geura tjalik; koe naon ngadĕg
di loewar? Kaoela geus nĕtĕbahan imah,
32 kitoe deui ĕnggon baris onta. 'Tidinja
eta djalma asoep ka boemi. Heug on-
tana ditjoetjoelan, sarta merean [b] dja-
rami djeung parab ka onta-onta, kitoe
deui tjai, pikeun ngoembah soekoe eta
djalma djeung soekoe batoer-batoerna
33 anoe ngiring. 'Teu lila eta djalma di-
soegoehan dahareun. Dĕmi pioendjoek-
na: Koering moal nĕda, ari tatjan ngoen-
djoekkeun pihatoereun koering. Ari sa-
oer Laban: Soemangga, saoerkeun!
*a* p. 26 : 29. *b* p. 43 : 24.
34 Toeloej mihatoer kijeu: Koering teh
35 abdi Ibrahim. 'Ari djoeragan koering [a]
geus langkoeng-langkoeng nja dibĕrka-
han koe Pangeran, moenggah djadi
agoeng pisan; dipaparin domba sarĕng
sapi, perak sarĕng ĕmas, kitoe deui boe-
dak lalaki-awewe, sarawoeh onta sarĕng
36 kalde. 'Samalah Sarah, geureuha djoe-
ragan, sanggeusna sĕpoeh, ladjĕng ngo-
wokeun hidji poetra pamĕgĕt bade ka
djoeragan, sarĕng djoeragan masihkeun
ka poetra saniskantĕn kagoenganana.
37 'Geus kitoe djoeragan njoempahan ka
koering, kijeu timbalanana: Maneh koe-
doe nejangan pidjodoëun anak kami,
tapi oelah ngalamar anak oerang Ka-
naän, anoe koe kami ditjitjingan di tĕ-
38 ngahna. 'Enjana maneh koedoe leum-
pang ka bangsa rama kami, ka kaom
diri kami, ngalamar pidjodoëun anak
39 kami. 'Pok koering oendjoekan ka djoe-
ragan: Palangsijang eta istri teu kĕr-
40 saeun toemoet ka simkoering. 'Dĕmi
timbalanana ka koering: Pangeran anoe
[koe] kami [dibakti,] [b] loemampah di
pajoeneunana teja, tangtoe miwarang
malaikatna njarĕngan ka maneh, sarta
diloeloeskeun djalan maneh, soepaja ma-
neh toeloes ngalamar pidjodoëun anak
kami ti kaom kami, ti bangsa rama
41 kami. 'Kakara maneh bĕrĕsih ti soem-
pah kami, lamoen maneh datang ka
kaom kami, tapi koe eta hanteu dipa-
parinkeun ka maneh; nja didinja maneh
42 pibĕrĕsiheun ti soempah kami. 'Geus ki-
toe poë ijeu koering dongkap ka soe-
moer; pok koering oendjoekan: Noen
Pangeran, Allah djoeragan simkoering
Ibrahim! moegi-moegi kĕrsa ngaloeloes-
keun djalan simkoering, anoe koe sim-
43 koering keur dilakonan. 'Tah, simkoe-
ring nangtoeng di sisi ijeu soemoer tjai;
moegi-moegi diparĕngkeun, saha-saha
landjang, anoe bade ka loewar ngala
tjai, ladjĕng koe simkoering ditjatoeran

kijeu: Tjik, kaoela nĕda nginoem tjai
44 saeutik tina kĕndi njai; 'seug njaoer ka
simkoering: Mangga ngaleueut, malah
koering rek nimbaän pikeun onta bapa
ongkoh: moegi nja eta istri, anoe koe
Pangeran dikĕrsakeun bade ka poetra
45 djoeragan simkoering. 'Tatjan parantos
koering oendjoekan sadjĕro hate, doe-
madakan, Rabeka ka loewar, sarĕng
moenggoe kĕndina; djoet loengsoer ka
soemoer, bari ladjĕng nimba. Pok koe-
ring mihatoer ka Rabeka: Tjik, kaoela
46 nĕda nginoem! 'Enggal Rabeka nga-
loengsoerkeun kĕndina tina taktak, bari
njaoer kijeu: Mangga ngaleueut, malah
koering rek nginoeman ka onta bapa
ongkoh. Rot koering teh nginoem, ma-
lah onta ge koe andjeunna diinoeman.
47 'Pok koering naros ka Rabeka, kijeu
omong koering: Njai teh poetra saha?
Saoerna: Anak Bĕtoeël, anoe poetra Na-
hor, anoe beunang Milka ngowokeun
pikeun Nahor. Seg koering nĕrapkeun
anting ka pangamboengna, sarĕng geu-
48 lang ka pananganana. 'Ladjĕng koering
broek soedjoed ka Pangeran, sarĕng
moedji soekoer ka Pangeran, Allah djoe-
ragan koering Ibrahim, anoe geus noe-
joen diri koering dina djalan anoe sa-
jaktos, soepaja ngalamar poetra sade-
rek djoeragan koering, bade pigarwaeun
49 poetrana. 'Ari ajeuna, madak-madak
arandjeun kĕrsa midamĕl kaäsihan sa-
rĕng kajaktosan ka djoeragan koering,
moegi maparin njaho ka koering; sa-
wangsoelna madak hanteu kĕrsa mah,
moegi maparin njaho ka koering, seug
koering sĕdja malik, arek ka katoehoe
atanapi ka kentja. *a* p. 13:2. *b* p. 17:1; 48:15.
50 Ngawalon Laban djeung Bĕtoeël, kijeu
walonanana: Ijeu pĕrkara ka-loewarna
ti Pangeran; kaoela mah teu kadoega
ka sampejan ngomong goreng atawa
51 hade. 'Tah, Rabeka aja di hareupeun
sampejan; tjandak bae, toeloej mang-
kat, sina djadi garwa poetra djoeragan
sampejan, sakoemaha pangandika Pa-
52 ngeran teja. 'Dĕmi geus kitoe, barang
abdi Ibrahim ngadenge eta kasaoera-
nana, brĕk njoeoeh kana taneuh, soe-
53 djoed ka Pangeran. 'Toeloej abdi teh
ngaloewarkeun barang sipat ĕmas-pe-
rak reudjeung panganggo, dihatoerkeun
ka Rabeka; kitoe deui ka saderekna
sarta ka iboena njanggakeun barang
54 noe moelja-moelja. 'Tidinja pada dahar-
nginoem, eta abdi reudjeung batoer-
batoerna anoe ngiring teja; toeloej ma-
reuting. Ari isoek-isoek haroedang, seug
abdi teh mihatoer: Koering moegi di-
djoeroeng wangsoel ka djoeragan koe-
55 ring. 'Dĕmi saoer saderekna djeung iboe-
na: Atoeh landjang teh sina tjitjing
heula di kaoela sing rada lila, antara
sapoeloeh peuting; mangke bae sam-
56 pejan moelang. 'Pihatoerna ka darinja:
Moegi oelah ngamangkekeun ka koe-
ring, da Pangeran geus ngaloeloeskeun
djalan koering; moegi koering didjoe-
roeng lakoe, soepaja geura wangsoel
57 ka djoeragan koering. 'Ari salaoerna:
Geura oerang njĕloekan si landjang, oe-
58 rang tanja karĕpna. 'Seug Rabeka di-
saoer, bari toeloej dipariksa kijeu: Koe-
maha njai daek leumpang, miloe djeung
ijeu djalma? Wangsoelanana: Soemoe-
59 hoen, daek pisan leumpang. 'Tidinja Ra-
beka saderekna, djeung [a] pangasoehna,
kitoe deui eta abdi Ibrahim djeung ba-
toer-batoerna pada didjoeroeng lakoe;
60 'sarta pada ngabĕrkahan ka Rabeka,
kijeu salaoerna ka andjeunna: Eh doe-
loer! moegi njai didjadikeun bareboe-
reboe laksa, [b] sarta toeroenan njai sing
kawaris lawang moesoeh-moesoehna.
61 'Toeloej Rabeka dangdan, kitoe deui
landjang-landjangna, tjat taroenggang
kalde, bral mangkat, ngiring eta djal-
ma; ari koe abdi teja Rabeka ditampa,
bari toeloej moelang. *a* p. 35:8. *b* p. 22:17
62 Ari Ishak anjar soemping ti lĕbah [a]
soemoer Lahai-roi, sarta tjaliknа di ta-
63 nah kidoel teja. 'Geus kitoe Ishak ka
loewar, sĕdja tapakoer di tĕgal, wantji
rek boerit. Toeloej tjĕngkat sotjana, ret
64 ningali, beh daratang onta. 'Rabeka ki-
toe keneh tjĕngkat sotjana, ningali Is-
65 hak; [b] djoet loengsoer tina onta. 'Toe-
loej njaoer ka abdi teja: Saha eta djal-
ma noe angkat di tĕgal, mapag ka
oerang? Wangsoelan abdi teh: Nja eta
djoeragan koering teja. Top Rabeka
njandak tijoengna, bari seug ditjin-
66 doeng. 'Toeloej abdi teh njarijoskeun
ka Ishak sakabehna pĕrkara noe dilam-
67 pahkeun koe manehna teja. 'Tidinja Ra-
beka koe Ishak dilĕbĕtkeun ka himah
Sarah iboena; geus kitoe Rabeka diti-

kah, djadi geureuha Ishak, sarta dipi-
kaäsih. Kakara Ishak kalipoeran sang-
geus katilar koe iboena. *a* p. 16:14.
*b* Jos. 15:18.

## PASAL 25.

Tidinja Ibrahim kagoengan deui geu-
2 reuha, djĕnĕnganana Kĕtoera. 'Nja
eta [a] ngowokeun pikeun andjeunna Sim-
ran, Joksan, Mĕdan, Midian, Jisbak
3 djeung Soeah. 'Ari Joksan teja poepoe-
tra Sĕba djeung Dĕdan; sarta poetra
Dĕdan teja nja eta oerang Asoer, oerang
4 Lĕtoes djeung oerang Lĕoem. 'Ari poe-
tra Midian teja Epa, Eper, Hanok, Abida
djeung Eldaä. Nja eta sakabeh poetra
5 Kĕtoera. 'Ari koe Ibrahim [b] saniskara
kagoenganana dipaparinkeun ka Ishak;
6 'dĕmi poetra-poetra parĕkan Ibrahim
mah koe Ibrahim dileler pasihan bae,
sarta dipiwarang leumpang ngetan, nja
ka tanah wetan, didjaoehkeun ti Ishak
poetrana, meungpeung andjeunna hiroep
keneh. *a* 1 Bab. 1:32. *b* p. 15:4; 24:36.
7 Sarta kijeu rejana taoen djoemĕnĕng
Ibrahim, lilana andjeunna hiroep, sara-
toes taoen, poendjoel toedjoeh poeloeh
8 lima taoen. 'Geus kitoe Ibrahim dong-
kap ka poepoet njawa, toeloej poepoes,
[a] keur bodas pisan nja ramboet, sĕpoeh,
toer warĕg nja oemoer; [b] dirijoengkeun
9 ka bangsana. 'Tidinja andjeunna koe
poetrana, nja eta koe Ishak djeung Is-
mail, dikoerĕbkeun ka goeha Makpela,
di kĕbon Epron poetra Sohar, oerang
10 Het, anoe di hareupeun Mamre; 'nja
eta kĕbon, [c] anoe kenging Ibrahim nga-
galeuh ti oerang Het teja; di dinja di-
koerĕbkeun Ibrahim djeung Sarah geu-
11 reuhana. 'Geus kitoe, sanggeus poepoes
Ibrahim, Allah ngabĕrkahan ka Ishak
poetrana; ari tjalikna Ishak di lĕbah [d]
soemoer Lahai-roi teja. *a* p. 15:15; 35:29.
*b* 2 Radja 22:20. *c* p. 23; 49:31. *d* 24:62.
12 Ijeu teh toetoeran Ismail, poetra Ibra-
him, anoe koe Hadjar, oerang Mĕsir,
eusi-imah Sarah, didjoeroekeun adjang
13 Ibrahim teja. 'Nja ijeu ngaran poetra
Ismail anoe lalaki, sangaran-sangaranna,
noeroetkeun toetoeranana: [a] tjikal Ismail,
nja eta Nĕbajot; aja deui Kedar, Adbel
14 djeung Mibsam; 'Misma, Doema, djeung
15 Masa; 'Hadad, Tema, Jĕtoer, Napis
16 djeung Kedma. 'Nja eta sakabeh poetra
Ismail, sarta kitoe ngaran-ngaranna,
masing-masing desa-desana djeung kam-
poeng-kampoengna, [b] doewa wĕlas gĕgĕ-
17 den, njangking sabangsa-bangsana. 'Sar-
ta kijeu taoen hiroep Ismail, saratoes
taoen, poendjoel tiloe poeloeh toedjoeh
taoen. Tidinja Ismail [c] dongkap ka poe-
poet njawa, toeloej maot, dirijoengkeun
18 ka bangsana. 'Ari ĕnggonna tjaritjing
ti sĕmĕt [d] Hawila tĕpi ka Soer, anoe di
hareupeun Mĕsir, tĕroes tĕpi ka tanah
Asoer; [e] ngĕnggonna ti hareupeun saka-
beh saderek-saderekna. *a* 1 Bab. 1:29.
*b* p. 17:20. *c* p. 25:8. *d* p. 10:7. *e* p. 16:12.
19 Ijeu teh toetoeran Ishak poetra Ibra-
20 him. Ibrahim poepoetra Ishak. 'Geus kitoe
Ishak oemoerna opat poeloeh taoen, keur
mangsa nikah ka Rabeka poetra Bĕtoeël,
anoe oerang Sam, ti tanah Mesopotami,
21 saderek Laban, oerang Sam teja. 'Ari
Ishak sok nĕnĕda ka Pangeran, mang-
nĕdakeun geureuhana; [a] sabab eta teh
gaboeg. Lila-lila koe Pangeran ditarima
panĕdana; toeloej Rabeka geureuhana
22 bobot. 'Hidji waktoe poetrana papadoek-
padoek di djĕro kandoenganana. Pok
Rabeka njaoer: Oepama kitoe mah, na-
ha mana kijeu? Bral angkat, naros ka
23 Pangeran. 'Ladjĕng koe Pangeran dian-
dikaän kijeu: Aja doewa bangsa di djĕro
beuteung maneh, doewa kaom mĕngke
papisah ti awak maneh; [b] ari kaom anoe
hidji bakal kawasa ti kaom anoe hidji
deui, sarta noe kolot bakal ngawoelaän
24 ka noe ngora. 'Ana geus djĕdjĕg mang-
sana, dongkap ka ngowo, doemadakan
25 kĕmbar di djĕro kandoenganana. 'Anoe
ka loewar ti heula beureum, [c] saloewar
awakna sapĕrti haroedoem boeloe; seug
26 didjĕnĕnganan Esaoe. 'Sanggeusna kitoe
ka loewar rajina, [d] sarta pananganana
njĕkĕl keuneung Esaoe; [e] seug didjĕnĕ-
nganan Jakoeb. Mangsa diowokeunana
oemoer Ishak geus dongkap ka gĕnĕp
poeloeh taoen. *a* p. 16:2. *b* p. 27:29,
Mal. 1:2; Roem 9:10—12. *c* p. 27:11. *d* Hos.
12:4. *e* p. 27:36; 32:28.
27 Ari eta moerangkalih pada ngagĕde-
an; geus kitoe Esaoe djadi djalma bisa
moro, djalma tĕgal; dĕmi Jakoeb djadi
djalma satĕmĕnna, tjalikna nganggo hi-
28 mah. 'Ari Ishak miasih ka Esaoe, sabab
kasĕdĕpna beunang moro; dĕmi Rabeka
29 miasihna ka Jakoeb. 'Hidji mangsa Ja-

koeb aja kaolahan, beunang andjeunna
ngolah. Kabĕnĕran Esaoe soemping ti
30 tĕgal, sarta tjape. 'Pok Esaoe misaoer
ka Jakoeb: Tjik, akang bere njatoe eta
noe beureum-beureum sawareh; karana
akang tjape. Kitoe noe matak Esaoe [a]
31 sok aja noe njĕboet Edom. 'Ngawalon
Jakoeb: Moedoe ngadjoewal ajeuna ka
32 koering [b] hal katjikalan akang. 'Ari sa-
oer Esaoe: Saĕnjana, akang [c] eukeur
leumpang kana maot; naon pigaweëu-
33 nana katjikalan teh ka akang? 'Saoer
Jakoeb: Moedoe soempah ajeuna ka
koering. Pek Esaoe soempah ka Jakoeb;
djadi Esaoe ngadjoewal hal katjikalana-
34 na ka Jakoeb. 'Toeloej Jakoeb ka Esaoe
ngahatoerkeun roti reudjeung kaolahan
katjang teja. Seug Esaoe dahar-leueut,
neut ngadĕg, toeloej angkat. Djadi [d]
Esaoe njoemahkeun hal katjikalan.

*a* p. 36:1, 19. *b* 5 Moesa 21:17. *c* Jĕs. 22:13. *d* Ibr. 12:16, 17.

## PASAL 26.

Geus kitoe dina tanah eta patjĕklik,
sedjen deui ti patjĕklik [a] anoe bareto,
anoe keur djaman Ibrahim teja. Tidinja
Ishak angkat ka Gĕrar teja, [b] ka Abi-
2 melek, radja Pĕlisti. 'Ladjĕng Pangeran
nembongan ka andjeunna, sarta nimba-
lan kijeu: Maneh oelah mijang ka Mĕsir;
koedoe tjitjing dina tanah, anoe koe
3 kami rek ditimbalkeun ka maneh. 'Nja
njemah dina tanah ijeu; sarta kami tang-
toe njarĕngan ka maneh, djeung nga-
bĕrkahan ka maneh; karana sakabeh
tanah ijeu koe kami rek dipaparinkeun
ka maneh djeung ka toeroenan maneh,
sarta kami tangtoe nĕtĕpkeun [c] soem-
pah, anoe koe kami disoempahkeun ka
4 Ibrahim, bapa maneh teja. 'Djeung kami
rek ngadjĕngkarkeun toeroenan maneh,
tjara bentang di langit; sarta sakabeh
tanah ijeu koe kami rek dipaparinkeun
ka toeroenan maneh. Malah di djĕro toe-
roenan maneh teh sakabehna bangsa di
5 boemi bakal pada kabĕrkahan. 'Pangki-
toe teh [d] sabab Ibrahim noeroet kana
lahiran kami, sarta ngadjaga kana dja-
gaän kami, nja eta timbalan kami, pi-
koekoeh kami reudjeung papakon kami.
6 'Toeloej Ishak tjalik di Gĕrar. *a* p. 12:10.
*b* p. 20:2; Djab. 34:1. *c* p. 22:16. *d* p. 22:18.
7 Ari djalma ĕnggon eta naranjakeun
geureuhana. Diwalon koe andjeunna: [a]
Eta teh doeloer kaoela; karana sijeu-
neun ngalahir, jen: Pamadjikan kaoela,
[manahna] bisi aing koe djalma ĕnggon
ijeu dipaehan koe hal Rabeka; sabab
8 geulis pisan roepana. 'Dĕmi mangsa an-
djeunna geus rada lila di dinja, hidji
waktoe Abimelek, radja Pĕlisti, nĕmpo
tina djandela; katingali, doemadakan,
Ishak keur goegoejon djeung Rabeka
9 geureuhana. 'Tidinja Abimelek ngaloe-
loengsoer tjalik ka Ishak, sarta misaoer
kijeu: Saestoena, istri teja geus tangtoe
geureuha andjeun. Naha andjeun mana
ngalahir, jen: Eta teh doeloer kaoela?
Ngawalon Ishak ka radja: Sabab pikir
kaoela: [b] Bisi aing dipaehan koe hal
10 pamadjikan. 'Saoer Abimelek: Naha an-
djeun midamĕl kitoe ka kaoela sakabeh?
Gampang oge djalma saoerang ngĕdĕng
djeung geureuha andjeun; ana kitoe
mah andjeun ngadatangkeun kasalahan
11 ka kaoela sakabeh. 'Toeloej Abimelek
marentah ka sakabeh djalma-djalma, ki-
jeu parentahna: Saha-saha noe njabak
ka eta djalma atawa ka geureuhana,
tangtoe dipaehan. *a* p. 12:13; 20:2. *b*. p. 20:11.
12 Tidinja Ishak dina tanah eta njĕbar;
beubeunanganana dina sataoen harita [a]
saratoes takĕr, da andjeunna dibĕrka-
13 han koe Pangeran. 'Ari eta djalma djadi
agoeng, beuki lila beuki agoeng, datang
14 ka agoeng kaliwat-saking. 'Eta andjeun-
na kagoengan ingon-ingon domba, djeung
ingon-ingon sapi, sarta reja pisan koe-
ring-koeringna, anoe matak oerang
Pĕlisti pada darĕngki ka andjeunna.
15 'Ari sakabeh soemoer, [b] anoe beunang
ngarali badega-badega ramana, keur
djaman Ibrahim ramana, seg koe oerang
Pĕlisti dioeroegan, disaeuran koe ta-
16 neuh. 'Djeung deui Abimelek misaoer
ka Ishak: Andjeun geura mangkat ti
kaoela sakabeh; karana andjeun teh ka-
wasa, ngabajahkeun katjida ka kaoela
sakabeh. *a* Loek. 8:8. *b* p. 21:25.
17 Bral Ishak angkat ti dinja, toeloej
masang himah di lĕgok Gĕrar, seug tja-
18 lik di dinja. 'Ari soemoer-soemoer tjai,
anoe beunang ngarali keur djaman
Ibrahim ramana, noe diaroeroegan koe
oerang Pĕlisti sanggeus poepoes Ibra-
him teja, koe Ishak dikarali deui,
sarta dingaranan deui sakoemaha di-

19 ngaranananana koe ramana. 'Hidji mang-
sa badega Ishak keur ngarali di lĕ-
gok; seg di dinja manggih hidji soe-
20 moer tjai hiroep. 'Toeloej taroekang
ngangon ti Gĕrar masejaän ka taroe-
kang ngangon Ishak, pokna: Ijeu tjai
anoe dewek. Anoe matak eta soemoer
koe andjeunna dingaranan Esek; sabab
eta pada tjerewed djeung andjeunna.
21 'Tidinja njarijeun hidji soemoer sedjen
deui, heug djalma teja pada masejaän
deui koe hal eta, anoe matak koe an-
22 djeunna dingaranan Sitna. 'Geus kitoe
ngalih ti dinja, sarta ngadamĕl hidji soe-
moer sedjen deui; ari koe hal eta mah
hanteu paseja; anoe matak koe an-
djeunna dingaranan Rĕhobot, bari njaoer
kijeu: Karana ajeuna Pangeran maparin
kadjĕmbaran ka oerang, tangtoe oe-
rang baranahan dina tanah ijeu.
23 Geus kitoe andjeunna angkat ti dinja
24 ka Berseba. 'Ladjĕng Pangeran nembo-
ngan ka andjeunna dina peuting eta,
sarta nimbalan kijeu: Ijeu kami Allah
Ibrahim, bapa maneh; [a] eta maneh oe-
lah sijeun-sijeun; karana kami noe nja-
rĕngan ka maneh, sarta tangtoe ngabĕr-
kahan ka maneh, djeung ngadjĕngkar-
keun toeroenan maneh, koe karana Ibra-
25 him, abdi kami. 'Toeloej Ishak ngadamĕl
hidji altar di dinja, [b] djeung njĕboet
padjĕnĕngan Pangeran; sarta andjeunna
masangkeun himahna di dinja, djeung
badega Ishak njarijeun deui hidji soe-
moer di dinja. *a* p. 15 : 1. *b* p. 12 : 8.
26 Geus kitoe Abimelek tjalik ka an-
djeunna ti Gĕrar, njandak Ahoesat so-
batna, djeung [a] Pikol, kapala baladna.
27 'Pok Ishak misaoer ka darinja: Koe
naon andjeun noe matak saroemping
ka kaoela? Mapan pada geuleuh ka ka-
oela, sarta kaoela koe andjeun dipiwa-
28 rang oendoer ti diri andjeun. 'Ari sa-
laoerna: Kaoela geus pada waspada pi-
san, jen Pangeran njarĕngan ka andjeun,
anoe matak kaoela aja pihatoer: Moegi
aja soempah di antara oerang, di antara
kaoela sadaja sarĕng andjeun, sĕdja
ngadamĕl pĕrdjangdjian sarĕng andjeun.
29 'Noe dipalar, andjeun teh ka kaoela sa-
daja oelah midamĕl anoe awon, sapĕr-
tos kaoela ge hanteu njabak ka andjeun,
sarĕng sapĕrtos kaoela ge woengkoel
milampah kasaean ka andjeun, sarawoeh
andjeun koe kaoela didjoeroeng angkat
teh sarĕng kasalamĕtan. Nja andjeun
ajeuna noe dibĕrkahan koe Pangeran.
30 'Toeloej Ishak hadjat ka tatamoe, seug
31 dalahar-leueut. 'Ari isoek-isoek taranghi,
prak silih-soempah; toeloej koe Ishak
didjoeroeng moelih. Bral arangkat ti an-
djeunna djeung kasalamĕtan. *a* p. 21 : 22.
32 Geus kitoe, dina poë eta keneh, djĕ-
boel badega Ishak, pada ngoeningakeun
ka andjeunna hal pĕrkara soemoer, beu-
nangna ngali teja; ari pioendjoekna ka
andjeunna: Simkoering mĕndak tjai.
33 'Toeloej eta koe andjeunna dingaranan
Siba. Kitoe noe matak ngaran eta na-
gara [a] Berseba, datang ka poë ajeuna.
*a* p. 21 : 31.
34 Geus kitoe, oemoer Esaoe dongkap ka
opat poeloeh taoen; [a] toeloej geureuhaän
ka Joedit poetra Beri, anoe oerang Het,
djeung ka Basmat poetra Elon, anoe oe-
35 rang Het keneh. 'Ari eta doewanana
ka Ishak djeung ka Rabeka [b] matak
djaheut manah. *a* p. 4 : 19; 24 : 3; 36 : 2, 3.
*b* p. 27 : 46.

## PASAL 27.

Ari keur mangsa Ishak geus sĕpoeh,
sarta sotjana [a] geus dongkap ka la-
moer, hanteu tĕgĕs ningalina, hidji wak-
toe andjeunna njaoer Esaoe, poetrana
noe kolot; lahiranana ka dinja: Enoeng!
Ari wangsoelanana: Noen, ijeu simkoe-
2 ring. 'Lahiran Ishak: Geuning, ama geus
kolot, sarta ama hanteu njaho di poë
3 ama pipaeheun. 'Ajeuna geura njokot
parabot ĕnoeng, [b] wadah djamparing
djeung gondewana, los ka loewar ka
tĕgal, pangmorokeun ama, sing aja beu-
4 beunangan. 'Seug ama pangnjijeunkeun
kahakanan noe ngeunah, sakoemaha ka-
beuki ama, toeloej bawa ka ama, dek
dahar; sangkan diri ama ngabĕrkahan
ka ĕnoeng samemeh ama paeh.
*a* p. 48 : 10. *b* p. 25 : 27.
5 Ari Rabeka ngareungeukeun, mangsa
Ishak ngalahir ka Esaoe poetrana. Ti-
dinja Esaoe angkat ka tĕgal, sĕdja moro;
6 anoe beunang rek disanggakeun. 'Pok
Rabeka misaoer ka Jakoeb poetrana,
kijeu saoerna: Saĕnjana, iboe ngadenge
rama ĕnoeng bijeu ngalahir ka Esaoe,
7 doeloer ĕnoeng, kijeu lahirna: 'Geura
moro, beubeunanganana bawa ka ama,

sarta ama pangnjijeunkeun kahakanan
noe ngeunah; ama dek dahar, toeloej
dek ngabĕrkahan ka ĕnoeng di pajoe-
8 neun Pangeran, samemeh ama paeh. 'Ari
ajeuna, ĕnoeng! sing noeroet ka papatah
iboe, ka sakoer anoe koe iboe rek di-
9 parentahkeun ka ĕnoeng. 'Geura los ka
ingon-ingon, iboe pangnjokotkeun ti di-
nja doewa siki anak ĕmbe, noe araloes;
koe iboe rek didjijeun kahakanan anoe
ngeunah, pikeun rama ĕnoeng, sakoe-
10 maha kasĕdĕpna. 'Toeloej koe ĕnoeng
eta koedoe disanggakeun ka rama
ĕnoeng, sina toewang, sangkanna nga-
bĕrkahan ka ĕnoeng samemeh rama poe-
11 poes.'Pioendjoek Jakoeb ka Rabeka iboe-
na: Salĕrĕsna, Esaoe, doeloer simkoe-
ring, djalma boeloean, doepi simkoering
12 mah djalma limit. 'Bisi simkoering koe
ama dirampaän; ana kitoe mah sim-
koering koe pangraos ama sapĕrtos noe
ngabobodo, djadi simkoering teh ka diri
sorangan ngadatangkeun panjapa, moal
13 ngadatangkeun bĕrkah. 'Dĕmi saoer
iboena ka Jakoeb: Eta, ĕnoeng! pĕrkara
panjapa koe iboe ditanggoeng. Sing noe-
roet bae ka papatah iboe; geura djig,
14 pangnjokotkeun! 'Bral Jakoeb angkat,
pek ditjandak, bari disanggakeun ka
iboena. Toeloej iboena ngadamĕl kada-
haran noe ngeunah, sakoemaha kasĕdĕp
15 ramana. 'Geus kitoe Rabeka njandak
papakean Esaoe, poetrana noe kolot,
papakean noe leuwih aloes, anoe aja di
andjeunna di djĕro boemi, pek dipa-
kekeun ka Jakoeb, poetrana noe ngora;
16 'sarta koelit anak ĕmbe teja dipakekeun
ka pananganana djeung ka noe limit
17 dina tĕnggĕkna. 'Sok kadaharan noe
ngeunah teja, sarta djeung roti beunang
andjeunna ngadamĕl, koe andjeunna di-
pasihkeun ka panangan Jakoeb poe-
trana.
18 Toeloej Jakoeb asoep ka ramana, sar-
ta oendjoekan kijeu: Noen, ama! Nga-
walon Ishak: Ijeu ama di dijeu; saha
19 ĕnoeng teh? 'Pioendjoek Jakoeb ka ra-
mana: Simkoering teh Esaoe, tjikal
ama; simkoering ngalampahkeun sa-
koemaha lahiran ama ka simkoering
teja; moegi geura tanghi, linggih, mang-
ga toewang ijeu beunang simkoering
moro, sangkan salira ama ngabĕrkahan
20 ka simkoering. 'Ngalahir Ishak ka poe-
trana: Naha, ĕnoeng! mana gantjang
teuing manggih? Wangsoelanana: Wi-
reh koe Pangeran, Allah ama, [a] dipĕn-
21 dakkeun ka hareupeun simkoering. 'La-
hiran Ishak ka Jakoeb: Isĕr atoeh,
ĕnoeng! koe ama dek dirampaän, maneh
22 ĕnja anak ama Esaoe, atawa lain. 'Sĕr
Jakoeb ngadeukeutan Ishak ramana;
toeloej dirampaän; ari lahiranana: So-
rana sora Jakoeb, dĕmi leungeunna mah
23 leungeun Esaoe. 'Anoe matak teu was-
paoseun, sabab pananganana sapĕrti pa-
nangan Esaoe saderekna, boeloean; ti-
24 dinja dibĕrkahan. 'Ngalahir Ishak: Na
maneh ĕnja anak ama Esaoe? Wang-
soelanana: Soemoehoen, jaktos simkoe-
25 ring. 'Lahiranana deui: Deukeutkeun ka
ama, hajang dahar beunang ĕnoeng mo-
ro, soepaja diri ama ngabĕrkahan ka
ĕnoeng. Pek dideukeutkeun ka andjeun-
na, seug toewang, malah dihatoeranan
anggoer, toeloej ngaleueut. *a* p. 24 : 12.
26 Geus kitoe Jakoeb koe Ishak ramana
dilahiran kijeu: Eh, ĕnoeng! isĕr atoeh,
27 ama geura tjijoem. 'Sĕr Jakoeb nga-
deukeutan, bari njijoem ka andjeunna.
Koe Ishak kaängseu baoening papake-
anana, sarta toeloej dibĕrkahan, kijeu
lahirna: Saĕnjana, baoe ĕnoeng sapĕrti
baoe taneuh, anoe geus dibĕrkahan koe
28 Pangeran. 'Moegi-moegi maneh koe Al-
lah dipaparin [a] tji-iboen langit reudjeung
kalintoehan boemi, masing loba gan-
29 doem reudjeung anggoer.'Bangsa-bangsa
koedoe ngawoelaän ka maneh, sarta
kaom-kaom koedoe njarĕmbah ka ma-
neh. [b] Sing djadi kawasa ka doeloer-
doeloer maneh; sakabeh anak indoeng
maneh koedoe njarĕmbah ka maneh. [c]
Saha-saha noe njapa ka maneh, sing
disapa deui; djeung saha-saha noe nga-
bĕrkahan ka maneh, sing dibĕrkahan
deui. *a* p. 49 : 25; 5 Moesa 33 : 18, 28; Djak. 8 : 12.
*b* p. 25 : 23. *c* p. 12 : 3.
30 Geus kitoe, barang Ishak parantos [a]
ngabĕrkahan ka Jakoeb, kakara Jakoeb
ka loewar ti pajoeneun Ishak ramana,
djĕboel Esaoe saderekna poelang moro.
31 'Seug eta ge ngadamĕl kadaharan noe
ngeunah, toeloej disanggakeun ka ra-
mana, bari oendjoekan ka ramana: Noen
ama! moegi geura tanghi, mangga toe-
wang ijeu beunang moro poetra ama
teja, sangkan salira ama ngabĕrkahan

32 ka simkoering. 'Pok Ishak ramana nga-
lahir ka dinja: Na maneh teh saha?
Wangsoelanana: Noen, simkoering teh
poetra ama, tjikal ama, nja Esaoe teja.
33 'Ngagĕbĕg Ishak, kaget kalangkoeng-
langkoeng, angĕt katjida, bari ngalahir:
Na saha atoeh anoe bijeu boga beunang
moro, dibawa ka ama? ari koe ama
didahar sakabehna, samemeh ĕnoeng da-
tang, sarta eta koe ama geus dibĕrka-
han, malah-malah dibĕrkahanana teja
34 tangtoe tĕtĕp. 'Barang Esaoe [b] ngareu-
ngeu pilahir ramana, gĕro bae djĕdjĕ-
ritan liwat saking, mĕlas-mĕlis, angĕt
katjida. Pok oendjoekan ka ramana:
Ĕh ama! simkoering oge moegi bĕrka-
35 han. 'Lahiran Ishak: Doeloer ĕnoeng
datang, make malsoe, geus njokot man-
36 ten pibĕrkaheun ĕnoeng. 'Pioendjoek
Esaoe: Paingan dingararan Jakoeb, da
geus doewa kali ijeu ngadjoeligan ka
simkoering. Bareto [c] njokot katjikalan
simkoering, bĕt ajeuna njokot pibĕrka-
heun simkoering. Pioendjoekna deui: Na-
ha ama hanteu ngahantjĕngkeun bĕrkah
37 pikeun simkoering? 'Ngawalon Ishak,
kijeu walonanana ka Esaoe: Saĕnjana,
eta teh koe ama geus dikawasakeun ka
ĕnoeng, sarta sakabeh doeloerna koe
ama geus dibikeun ka dinja, sina djadi
abdina, malah-malah koe ama geus di-
deudeul koe gandoem djeung anggoer;
djadi ka maneh mah, ĕnoeng! atoeh
38 ama midamĕl koemaha? 'Ari pioendjoek
Esaoe ka ramana: Naha ama ngan ka-
goengan bĕrkah hidji bae? Ĕh ama! sim-
koering oge moegi bĕrkahan. Bari Esaoe
39 nangis sĕgrak-sĕgroek. 'Ngawalon Ishak
ramana, kijeu walonanana ka dinja: Sa-
ĕnjana, [d] piĕnggoneun maneh djaoeh ti-
na kalintoehan boemi, sarta djaoeh tina
40 tji-iboen langit ti loehoer. 'Maneh pihi-
roepeun koe lantaran pĕdang maneh, [e]
djeung bakal ngawoelaän ka doeloer
maneh. [f] Dĕmi mĕngke, dimana maneh
ngalantoer, seg maneh bakal ngaragrag-
keun pasanganana tina poendoek maneh.

*a* Ibr. 11:20. *b* Ibr. 12:17. *c* p. 25:29—34. *d* p. 27:28. *e* p. 25:23; 4 Moesa 24:18. *f* 2 Radja 8:20; 2 Bab. 21:8.

41 Ari Esaoe teh giroekeun ka Jakoeb
tina hal bĕrkah, noe koe ramana diang-
go ngabĕrkahan ka dinja teja, sarta
Esaoe njaoer sadjĕro manahna: Geus
deukeut ka mangsa prihatin katilar
ama, heug aing dek modaran ka si Ja-
42 koeb, doeloer aing. 'Aja noe ngoeninga-
keun ka Rabeka eta omongan Esaoe,
poetrana noe kolot. Gantjang Rabeka
miwarang, ngala Jakoeb, poetrana noe
ngora; toeloej misaoer kijeu ka dinja:
Masing njaho, Esaoe, doeloer maneh, aja
pangarah ka maneh, sĕdjana dek maehan
43 ka maneh. 'Ari ajeuna, ĕnoeng! masing
noeroet ka papatah iboe; geura dang-
dan, koedoe kaboer ka Haran, [a] ka La-
44 ban, saderek iboe. 'Seug koedoe tjitjing
di andjeunna sababaraha poë, datang ka
45 geus sirna panas-ati doeloer maneh. 'Ari
geus datang ka lĕmpĕr ambĕk doeloer
maneh ka maneh, sarta geus pohoëun ka
noe koe maneh dilampahkeun ka dinja
teja, geus tangtoe iboe miwarang, ngala
maneh ti dinja. Pinahaoneun iboe kala-
poeran koe maraneh doewaän dina poë
sahidji?

*a* p. 24:29.

46 Toeloej Rabeka mihatoer ka Ishak: [a]
Koering geus bosĕn nja hiroep tina sa-
bab anak oerang Het teja; oepami Ja-
koeb gadoeh bodjo ka anak oerang Het,
anoe sapĕrtos eta, kaäsoep anak oerang
tanah ijeu mah, pinahaoneun koering
hiroep?

*a* p. 26:34, 35.

## PASAL 28.

Tidinja Jakoeb koe Ishak disaoer; geus
kitoe dibĕrkahan, sarta dipiwarang,
kijeu piwaranganana ka dinja: [a] Maneh
poma oelah rek boga pamadjikan ka
2 anak oerang Kanaän. 'Geura dangdan,
koedoe leumpang ka tanah Mesopotami,
ka boemi Bĕtoeël, ramana iboe maneh,
sarta koedoe ngalamar pipamadjikaneun
ti dinja, salah-sahidji poetra Laban,
3 anoe saderek iboe maneh teja. 'Ari Allah
anoe moerba-wisesa moegi-moegi nga-
bĕrkahan ka maneh, sarta maneh moegi
didjadikeun baranahan reudjeung di-
djĕngkarkeun; eta maneh sing djadi pa-
4 koempoelan bangsa-bangsa. 'Toer Allah
moegi-moegi ka maneh maparin [b] bĕr-
kah Ibrahim teja, nja ka diri maneh sar-
ta ka toeroenan maneh barĕng djeung
maneh, soepaja maneh kawaris [c] tanah
pangoembaraän maneh, anoe koe Allah
5 dipasihkeun ka Ibrahim teja. 'Eta kitoe
Jakoeb koe Ishak dipiwarang leumpang.
Bral Jakoeb angkat ka Mesopotami, ka
Laban poetra Bĕtoeël, oerang Sam, sa-

derek Rabeka, anoe iboe Jakoeb djeung
Esaoe teja. *a* p. 24 : 3; Hos. 12 : 13.
*b* p. 26 : 3—5. *c* p. 17 : 8.
6 Barang geus katangen koe Esaoe, jen
Jakoeb koe Ishak diběrkahan, sarta dipiwarang
leumpang ka Mesopotami, ngalamar
pipamadjikaneun ti dinja, basana
diběrkahan miwarang ka Jakoeb, kijeu
piwaranganana: Maneh poma oelah boga
pamadjikan ka anak oerang Kanaän;
7 'sarta Jakoeb anoet ka ramana djeung
ka iboena, ĕnggeus mangkat ka Meso-
8 potami; 'djeung katangen koe Esaoe, jen
anak oerang Kanaän koe pangraos Ishak
9 ramana garoreng: 'toeloej Esaoe mangkat
ka Ismail, seug geureuhaän ka Mahalat
poetra Ismail, anoe poetra Ibrahim,[a]
saderek Něbajot,[b] ditambahkeun
ka geureuhana noe doewa teja.
*a* p. 25 : 13; 36 : 3. *b* p. 26 : 34.
10 Mangsa Jakoeb geus ka loewar ti Berseba,
toeloej angkat ngadjoegdjoeg ka
11 Haran. 'Djog dongkap kana hidji ĕnggon,
seug ngarěrěb di dinja, sabab panonpoë
geus soeroep; pek njandak hidji batoe
tina ĕnggon eta, diteundeun dina
siraheunana, toeloej ebog, sare di ĕnggon
12 eta. 'Geus kitoe ngimpi; doemadakan,
aja hidji taradje, nangtoeng dina boemi,
ari tjongona něpi ka langit; sarta, doemadakan,[a]
para malaikat Allah oeng-
13 gah-toeroen dina eta. 'Doemadakan,
Pangeran keur ngaděg dina loehoereun
taradje, sarta nimbalan kijeu: Ijeu kami
Pangeran, Allah Ibrahim, anoe aki maneh,
sarta Allah Ishak; ijeu tanah, noe keur
diků̆děngan koe maneh, koe kami rek
dipaparinkeun ka maneh djeung ka toe-
14 roenan maneh. 'Djeung deui[b] toeroenan
maneh pidjadieun sapěrti keusik noe di
boemi, nja maneh teh měngke běntjar
ngoelon, ngetan, ngaler, ngidoel; malah
di djěro maneh sarta di djěro toeroenan
maneh sakabehna bangsa di boemi
15 bakal pada kaběrkahan. 'Djeung deui,
masing njaho, kami teh njarěngan ka
maneh; tangtoe kami ngaraksa ka maneh,
ka mana bae maneh nja pileumpangeun,
sarta maneh koe kami měngke
dipoelangkeun deui ka tanah ijeu;
karana maneh koe kami moal ditilar,
tangtoe datang ka diboektikeun sakoer
anoe koe kami geus diandikakeun
ka maneh. *a* Joh. 1 : 52. *b* p. 22 : 18.
16 Ana Jakoeb lilir tina sarena, pok njaoer:
Saestoena, Pangeran linggih di ĕnggon
ijeu, ari koe aing hanteu kanjahoan.
17 'Sarta Jakoeb sijeuneun, saoerna: Ijeu
ĕnggon matak sijeun katjida! Di dijeu
moal lijan ti gědong Allah, sarta di dijeu
18 lawang sawarga. 'Ari geus braj isoek,
Jakoeb tanghi, top njandak batoe noe
diteundeun dina siraheunana teja,[a] ditangtoengkeun
didaměl toetoenggoel,
bari dikoetjoeran minjak di loehoerna.
19 'Toeloej eta ĕnggon koe Jakoeb dingaranan
Bet-El; ari tadina ngaran eta na-
20 gara Loes. 'Djeung deui Jakoeb ka loewar
nadar, kijeu panadarna: Manawi Allah
njarěngan ka simkoering, kalijan ngaraksa
ka simkoering dina ijeu djalan
anoe koe simkoering keur dilakonan,
sarawoeh ka simkoering maparin pangan
baris tědaeun sarěng sandang baris pa-
21 keëun, 'toer simkoering dipoelangkeun
deui ka imah poen bapa kalawan kasalaměltan:
geus kitoe Pangeran bade Al-
22 lah simkoering, 'sarěng ijeu batoe, noe
koe simkoering geus ditangtoengkeun
didjijeun toetoenggoel teh,[b] bade gědong
Allah; malah ti saniskantěn, anoe
koe andjeun dipasihkeun ka simkoering,
tinangtos simkoering njanggakeun[c] saběrpoeloehna
ka andjeun. *a* p. 31 : 45.
*b* p. 35 : 6, 7. *c* p. 14 : 20.

## PASAL 29.

Tidinja Jakoeb djoeng deui lakoena, kěbat
angkatna ka tanah oerang wetan.
2 'Hidji waktoe ningali, beh hidji soemoer
di těgal; sarta doemadakan, di dinja aja
tiloe goendoekan domba, keur ngabarak
deukeut soemoer; karana sakabeh goendoekan
diinoemanana nja tina eta soemoer;
sarta ari batoe toetoep lijang soe-
3 moer teh gěde. 'Sakabeh goendoekan
sok dikoempoelkeun ka dinja, seg djalmana
ngadjoengkatkeun eta batoe tina
lijang soemoer, bari toeloej pada nginoeman
dombana; geus kitoe batoena diteundeun
deui dina lijang soemoer, dina
4 ĕnggonna. 'Pok Jakoeb misaoer ka taroekang
ngangon: Eh doeloer-doeloer!
maraneh oerang mana? Wangsoelanana:
Soemoehoen,[a] koering oerang Haran.
5 'Saoer Jakoeb ka darinja: Koemaha maraneh
wawoeh ka[b] Laban poetra Nahor?
Wangsoelanana: Soemoehoen, těrang.

6 'Saoerna deui ka darinja: Koemaha, La-
ban teh salamĕt? Wangsoelanana: Bĕr-
kah, salamĕt; toeh geuning, nji Rahel
poetrana keur ka dijeu, ngagiringkeun
7 domba. 'Njaoer deui Jakoeb: Tah, beu-
rang keneh pisan, tatjan meudjeulna
ngoempoelkeun ingon-ingon; geura nga-
rinoeman domba, seg leumpang, ara-
8 ngon deui! 'Wangsoelanana: Koering
teu kadoega, ari sakabeh goendoekan ta-
tjan dikoempoelkeun mah; geus kitoe
ragĕm ngadjoengkatkeun batoe tina li-
jang soemoer, kakara koering ngarinoe-
man domba. *a* p. 11:31. *b* p. 24:24, 29.
9 Sabot Jakoeb keur sasaoeran keneh
djeung eta djalma, soemping Rahel, nga-
giringkeun domba ramana; wantoening
10 Rahel teh toekang ngangon. 'Geus kitoe,
mangsa Jakoeb ningali Rahel, poetra
Laban, anoe saderek iboena, sarta ni-
ngali domba Laban, saderek iboena, [a]
seug Jakoeb ngadeukeutan, ngadjoeng-
katkeun eta batoe tina lijang soemoer,
bari toeloej nginoeman domba Laban,
11 saderek iboena. 'Sarta Jakoeb njijoem
ka Rahel, bari nangis sĕgrak-sĕgroek.
12 'Toeloej Jakoeb mopojan ka Rahel, jen
pĕrnah alo ka ramana, sarta jen poetra
Rabeka. Bral Rahel loempat, ngoeninga
13 ka ramana. 'Geus kitoe, barang Laban
meunang bedja pĕrkara Jakoeb, poetra
saderekna, goera-giroe Laban mapag-
keun; gabroeg ngarangkoel, sarta ditji-
joeman, bari seug ditjandak ka boemina.
Toeloej Jakoeb njarijoskeun ka Laban
14 sadajana pĕrkara noe tadi teja. 'Pok La-
ban misaoer ka Jakoeb: Poegoeh agoes
teh djeung mamang [b] toenggal satoelang
sadaging. Tidinja Jakoeb tjalik di an-
djeunna meunang saboelan. *a* 2 Moesa 2:17.
*b* Hak. 9:2; 2 Sam. 5:1.
15 Geus kitoe Laban misaoer ka Jakoeb:
Koemaha agoes teh, pedah koelawarga
mamang, rek ngawoela ka mamang teu
dibajar? Tjik, bedjakeun ka mamang, na-
16 on piboeroehaneun agoes? 'Dĕmi Laban
kagoengan doewa poetra awewe; djĕ-
nĕngan lantjeukna Lea, ari djĕnĕngan
17 rajina Rahel. 'Ari Lea belek sotjana,
dĕmi Rahel mah aloes dĕdĕg, geulis roe-
18 pa. 'Ari Jakoeb asiheun ka Rahel; seug
ngawangsoel kijeu: Koering sanggĕm
ngawoela ka mamang toedjoeh taoen
lamina, soepaja dipasihan Rahel, poetra
19 mamang anoe anom. 'Saoer Laban: Mĕn-
ding dibere ka agoes ti batan dibikeun
ka djalma sedjen; sing tĕtĕp bae di
mamang.
20 Tidinja Jakoeb [a] ngawoela toedjoeh
taoen lilana, malar dibere Rahel; ari koe
pangrasa Jakoeb mah itoeng poë-poë
21 bae, bawaning koe asih ka Rahel.'Geus ki-
toe Jakoeb mihatoer ka Laban: Moegi pa-
parin pibodjoëun koering; karantĕn geus
djĕdjĕg mangsana, hajang mandjingan
22 ka dinja. 'Heug Laban ngoempoelkeun
sakabeh djalma ĕnggon eta, toeloej ha-
23 djat. 'Ari geus peuting, seg Laban njan-
dak Lea poetrana, dianteurkeun ka Ja-
24 koeb; toeloej koe Jakoeb dilĕbĕtan.'Sarta
Lea poetrana koe Laban dipaparin Silpa,
25 eusi-imahna, baris eusi-imah Lea. 'Dĕmi
geus kitoe, wantji isoek, sihoreng teh
Lea. Toeloej Jakoeb mihatoer ka Laban:
Naha ama midamĕl kitoe ka koering?
Koering pangawoela teh ka ama, lain
malar dipaparin Rahel? [b] Naha ama
26 mana ngabobodo ka koering? 'Saoer La-
ban: Hanteu kalampah di ĕnggon ijeu,
ngawinkeun boengsoena memeh tjikal-
27 na. 'Djĕdjĕgan heula [c] minggoe anoe ijeu,
heug itoe ge ĕngke dibere ka agoes, ma-
jar pangawoela noe koe agoes koedoe
dipigawe deui ka mamang, pililaeunana
28 toedjoeh taoen deui. 'Seg Jakoeb nga-
lampahkeun kitoe, ngadjĕdjĕgan minggoe
anoe eta; toeloej koe Laban dileler Rahel
29 poetrana, djadi geureuhana. 'Sarta Ra-
hel poetrana koe Laban dipaparin Bilha,
30 eusi-imahna, baris eusi-imah Rahel. 'Ti-
dinja Jakoeb [d] ngalĕbĕtan ka Rahel ong-
koh; malah-malah miasih ka Rahel ti
batan ka Lea. Toeloej ngawoela deui ka
Laban, toedjoeh taoen deui lilana.
*a* Hos. 12:13. *b* p. 27:12. *c* Hak. 14:12, 17.
*d* 3 Moesa 18:18.
31 Ana katingali koe Pangeran, jen Lea
teh dipikageuleuh, Pangeran moekakeun
pianakanana; dĕmi Rahel mah gaboeg.
32 'Seug Lea njiram, toeloej ngowokeun
hidji poetra lalaki, sarta dingaranan
Roebin; karana saoerna: Sabab Pange-
ran ningali di kabalangsakan aing, noe
matak ajeuna salaki tangtoe mikaäsih
33 ka aing. 'Tidinja bobot deui, toeloej ngo-
wokeun deui hidji poetra lalaki, sarta
kijeu saoerna: Sabab Pangeran ngada-
ngoe, jen aing dipikageuleuh, noe matak

maparin ijeu ongkoh. Seg koe Lea dinga-
34 ranan Simon. 'Tidinja bobot deui, toe-
loej ngowokeun deui hidji poetra lalaki,
sarta kijeu saoerna: Ajeuna, sakali ijeu,
salaki aing tangtoe lajeut ka aing, sabab
aing ngadjoeroekeun pikeun andjeunna
tiloe anak lalaki; tina hal kitoe dinga-
35 ranan Lewi. 'Tidinja bobot deui, toeloej
ngowokeun deui hidji poetra lalaki, sarta
kijeu saoerna: Sakali ijeu dek moedji ka
Pangeran; tina hal kitoe dingaranan
Joeda. [a] Geus kitoe ngarandĕg ngowona.

*a* p. 30 : 9, 17.

## PASAL 30.

Ari Rahel geus tĕrangeun, jen andjeun-
na hanteu poetraän pikeun Jakoeb,
toeloej Rahel dĕngki ka saderekna, sarta
mihatoer ka Jakoeb kijeu: Koedoe ma-
parin anak ka koering; oepami hanteu
2 mah, tinangtos koering paeh! 'Seg Ja-
koeb djadi bĕndoe ka Rahel, bari mi-
saoer: [a] Naha akang teh gaganti Allah,
anoe mĕgatan boewah beuteung ti njai?
3 'Pihatoer Rahel: Geuning aja Bilha, ba-
dega koering; soemangga andjeun nga-
lĕbĕtan ka dinja, sina ngadjoeroe dina
toeoer koering; [b] sangkan koering ge
4 diadĕgkeun ti lantaran eta. 'Heg eta Bil-
ha eusi-imahna koe Rahel disangga-
keun ka Jakoeb, sina dianggo garwa;
5 toeloej Jakoeb ngalĕbĕtan ka dinja. 'Seug
Bilha teh njiram, toeloej ngadjoeroe-
keun hidji poetra lalaki pikeun Jakoeb.
6 'Pok Rahel misaoer: Allah ngabĕnĕran
ka aing, malah-malah geus ngamakboel
ka panĕda aing, boektina aing dipaparin
anak lalaki; tina hal kitoe koe Rahel di-
7 ngaranan Dan. 'Tidinja Bilha, eusi-imah
Rahel, reuneuh deui, toeloej ngadjoe-
roekeun adjang Jakoeb poetra lalaki
8 noe kadoewa. 'Pok Rahel misaoer: Aing
mantas taroeng djeung doeloer, taroe-
nging Allah, malah aing anoe meunang;
anoe matak koe Rahel dingaranan Nap-
tali.

*a* 2 Radja 5 : 7. *b* p. 16 : 2.

9 Ari Lea geus tĕrangeun, jen [a] andjeun-
na ngarandĕg ngowona, toeloej njandak
Silpa, eusi-imahna teja, disanggakeun ka
10 Jakoeb, sina dianggo garwa. 'Tidinja
Silpa, eusi-imah Lea, ngadjoeroekeun
11 adjang Jakoeb hidji poetra lalaki. 'Pok
Lea misaoer: Mawa oentoeng! Noe ma-
12 tak koe Lea dingaranan Gad. 'Tidinja
Silpa, eusi-imah Lea, ngadjoeroekeun
adjang Jakoeb poetra lalaki noe kadoe-
13 wa. 'Pok Lea misaoer: Mawa bagdja ka
aing; karana sakabeh awewe ka aing
tangtoe njarĕboet bagdja. Noe matak
koe Lea dingaranan Aser.

*a* p. 29 : 35.

14 Hidji waktoe, keur oesoem diboewat
tarigoe, Roebin leumpang, seug di kĕbon
manggih boewah asihan; toeloej disang-
gakeun ka Lea iboena. Pok Rahel mi-
saoer ka Lea: Tjing, eta boewah asihan
timoe poetra atjeuk koe koering ditĕda
15 sawareh. 'Walonanana ka Rahel: Na-
ha hanteu tjoekoep adi njokot salaki
atjeuk, wĕt hajang njokot deui boewah
asihan timoe anak atjeuk? Ari saoer Ra-
hel: Koe sabab eta peuting ĕngke an-
djeunna pikoelĕmeun sarĕng atjeuk, na-
oer boewah asihan timoe poetra atjeuk.
16 'Barang Jakoeb soemping ti tĕgal, wantji
boerit, djol Lea ka loewar mapagkeun,
bari mihatoer: Akang kĕdah linggih ka
koering, karantĕn akang kenging koe-
ring njewa koe boewah asihan timoe
anak koering. Toeloej Jakoeb peuting
17 eta koelĕm djeung Lea. 'Ari Allah nga-
makboel ka Lea; seug njiram, toeloej
ngowokeun pikeun Jakoeb poetra lalaki
18 noe kalima. 'Pok Lea misaoer: Allah geus
maparin gandjaran ka aing, tina sabab
aing njanggakeun eusi-imah aing ka sa-
laki. Noe matak koe Lea dingaranan
19 Isaskar. 'Tidinja Lea bobot deui, toeloej
ngowokeun pikeun Jakoeb poetra lalaki
20 noe kagĕnĕp. 'Pok Lea misaoer: Allah
ka aing geus maparin kanoegrahan noe
leuwih aloes; sakali ijeu salaki tangtoe
tĕtĕp linggihna di aing, sabab aing geus
ngadjoeroekeun pikeun andjeunna gĕnĕp
anak lalaki. Noe matak koe Lea dinga-
21 ranan Sĕboeloen. 'Sanggeusna ti dinja
Lea ngowokeun hidji poetra awewe, sar-
ta dingaranan Dina.
22 Ari Allah ka Rahel oge [a] emoeteun,
sarta koe Allah dimakboel, boektina
23 moekakeun pianakanana. 'Tidinja Rahel
njiram, toeloej ngowokeun hidji poetra
lalaki, sarta njaoer kijeu: [b] Allah geus
24 ngaleungitkeun kahinaän aing. 'Noe ma-
tak koe Rahel dingaranan Joesoep, bari
njaoer kijeu: [c] Pangeran moegi ka aing
ngawoewoehan hidji deui anak lalaki!

*a* 1 Sam. 1 : 19. *b* Jĕs. 4 : 1. Loek. 1 : 25. *c* p. 35 : 16.

25 Geus kitoe, samantas Rahel ngowo-
keun Joesoep teja, pok Jakoeb miha-

toer ka Laban: Moegi koering didjoe-
roeng leumpang, sĕdja wangsoel ka ĕng-
26 gon koering, ka tanah koering. 'Moegi
maparin poen bodjo sarĕng poen anak,
beunang koering ngawoela ka salira
ama, sĕdja wangsoel; karantĕn[a] ama
langkoeng oeninga dina pangawoela
koering, anoe koe koering dilampahkeun
27 ka salira ama. 'Ngawalon Laban ka
andjeunna: Moegi ama manggih wĕlas
dina panon agoes; koe ama geus ka-
rasa, pangdibĕrkahan ama koe Pange-
28 ran, nja koe karana agoes. 'Njaoer deui
Laban: Tjik, sĕboetkeun ka ama piboe-
roehaneun agoes; koe ama tangtoe di-
29 bere. 'Wangsoelanana ka Laban: Ama
langkoeng oeninga dina pĕtana panga-
woela koering ka ama, sarĕng dina dja-
30 dina ingon-ingon ama di koering. 'Ka-
rantĕn saeutik bae kagoengan ama me-
meh aja koering, doepi ajeuna geus
djĕngkar, moenggah loba pisan; estoe
Pangeran ngabĕrkahan ka ama dilan-
tarankeun ka tapak soekoe koering. Ari
ajeuna, iraha koering bakal digawe pi-
31 keun anak-bodjo koering ongkoh? 'Ari
saoer Laban: Ama pimereëun naon ka
agoes? Wangsoelan Jakoeb: Montong
maparin naon-naon ka koering. Madak
kĕrsa midamĕl ka koering pĕrkawis ijeu
mah, koering sanggĕm ngangon deui
ĕmbe-domba ama, tinangtos didjaga
32 deui. 'Koering poë ijeu sĕdja dek ngi-
dĕran sadajana ĕmbe-domba ama, nging-
karkeun ti dinja oenggal-oenggal siki
anoe toetoel sarĕng noe bĕlang, sara-
woeh oenggal-oenggal siki anoe hideung
dina domba; kitoe deui anoe bĕlang sa-
rĕng noe toetoel dina ĕmbe; nja eta
33 piboeroehaneun koering. 'Ari kabĕnĕran
koering pidjadieun saksi koering dina
mangsa pika-hareupeun; satijap-tijap
ama soemping, ngariksa boeroehan koe-
ring di pajoeneun ama: mana-mana noe
hanteu toetoel sarĕng noe hanteu bĕlang
dina ĕmbe, sarawoeh anoe hanteu hi-
deung dina domba, nja eta pangajana
di koering sĕbatkeun beunang maling.
34 'Ngawalon Laban: Hade, sakoemaha
35 kasaoeran agoes bae. 'Dina poë harita
keneh andjeunna ngingkarkeun sakoer
badot anoe kĕndit djeung noe bĕlang,
sarta sakabeh ĕmbe anoe toetoel djeung
noe bĕlang, sakoer noe aja bodas, sarta
sakoer noe hideung dina domba; toeloej
diselehkeun ka leungeun poetra-poetra-
36 na. 'Sarta ngadamĕl heuleut, lalakon
tiloe poë, di antara andjeunna djeung
Jakoeb. Ari Jakoeb ngangon ĕmbe-dom-
ba Laban anoe kari.

[a] p. 31 : 41.

37 Tidinja Jakoeb njandak dahan ki mĕ-
njan, ki djarak djeung ki tjaringin, dahan
ngalora; seug dipĕsek, dipontrangkeun
bodas, sina tembong anoe bodas dina
38 dahan teja. 'Toeloej eta dahan, beunang
andjeunna mĕsek, koe Jakoeb diteun-
deun dina djolang-djolang, dina paranti
nginoem tjai, ĕnggon ĕmbe-domba ba-
koe daratangna nginoem, nja di hareu-
peun ĕmbe-domba. Ana daratang hajang
39 nginoem, sok pada arewean. 'Djadi ĕm-
be-domba teh rareuneuh eukeur njang-
hareupan dahan-dahan teja. Geus kitoe
ĕmbe-domba pada aranakan anoe kĕn-
40 dit, anoe toetoel sarta noe bĕlang. 'Ari
eta anak-anakna koe Jakoeb dipisah-
keun. Toeloej ĕmbe-domba teh koe an-
djeunna disina njalanghareup ka noe
kĕndit, djeung ka sakoer noe hideung
dina ĕmbe-domba Laban. Djadi eta koe
andjeunna didamĕl goendoekan misah
keur andjeunna, hanteu ditjampoerkeun
41 kana ĕmbe-domba Laban. 'Geus kitoe,
satijap-tijap ĕmbe-domba noe barĕdas
dek ewean, Jakoeb neundeun dahan-
dahan anoe kitoe di hareupeun panon
ĕmbe-domba teja, dina djolang-djolang,
sina arewean njanghareup kana dahan
42 teja. 'Dĕmi satijap-tijap ĕmbe-domba ha-
lengker mah, hanteu diteundeun; anoe
matak Laban meunang noe halengker,
ari Jakoeb mah meunang noe barĕdas.
43 'Djadi eta djalma datang ka djĕmbar
liwat saking, moenggah loba nakĕr nja
kagoengan ĕmbe-domba djeung boedjang
awewe-lalaki, kitoe deui onta reudjeung
kalde.

## PASAL 31.

Geus kitoe Jakoeb ngareungeu kasa-
oeran poetra-poetra Laban noe lalaki,
kijeu saoerna: Jakoeb geus njokot sa-
niskara kagoengan rama oerang, sarta
pangnjijeunna sakabeh kamoeljaän noe
sakitoe teh nja ti kagoengan rama oe-
2 rang. 'Djeung Jakoeb ningali pasĕmon
Laban, sihoreng eta teh ka andjeunna
3 geus teu tjara kamari-mangkoekna. 'La-

djĕng Pangeran nimbalan ka Jakoeb: Geu-
ra moelang ka tanah bapa-aki maneh,
nja ka tanah asal maneh teja; [a] ari kami
tangtoe njarĕngan ka maneh. *a* p. 28:15, 21.
4 Tidinja Jakoeb miwarang njaoer Ra-
hel djeung Lea ka tĕgal, ka ĕmbe-domba
5 andjeunna. 'Sasoempingna pada dilahi-
ran kijeu: Akang ĕnggeus nendjo pasĕ-
mon rama njai, eta ka diri akang geus
teu tjara kamari-mangkoekna; dĕmi [a]
Allah rama akang hanteu pĕtot njarĕ-
6 ngan ka diri akang. 'Ari njai teh pada
njaho, jen akang geus sakoewat-koewat
7 nja ngawoela ka rama njai; 'balikanan
rama njai mah ngagĕlo bae ka akang,
wani boeroehan akang diganti-ganti tĕpi
ka sapoeloeh kali; ngan koe Allah han-
teu diidinan migawe goreng ka akang.
8 'Saoepama misaoer kijeu: Noe taroetoel
piboeroehaneun maneh, heug sakabeh
ĕmbe-domba anakan noe taroetoel;
djeung saoepama kijeu saoerna: Noe ka-
rĕndit piboeroehaneun maneh, heug sa-
kabeh ĕmbe-domba anakan noe karĕn-
9 dit. 'Djadi Allah ngarĕboet ingon-ingon
rama njai, sok dipaparinkeun ka akang.
10 'Geus kitoe, basa ĕmbe-domba keur are-
wean, seg akang tjĕngkat panon, toeloej
nendjo dina impian, doemadakan, ĕmbe-
domba lalaki, noe naroempakan ĕmbe-
domba awewe, aja noe kĕndit, aja noe
11 toetoel, djeung aja noe bĕlang. 'Tidinja
[b] Malaikat Allah nimbalan ka akang di-
na impian kijeu: Jakoeb! Diwangsoel
12 koe akang: Noen, ijeu simkoering! 'Tim-
balanana deui: Maneh geura tjĕngkat
panon, tendjokeun! sakabeh ĕmbe-dom-
ba lalaki, anoe naroempakan ĕmbe-dom-
ba awewe, aja noe kĕndit, aja noe toe-
toel, djeung aja noe bĕlang; karana kami
geus ningali saniskara noe koe Laban
13 dilampahkeun ka maneh. 'Ijeu kami Al-
lah Bet-El, [c] ĕnggon maneh ngaminjakan
toetoenggoel, ĕnggon maneh ka loewar
nadar ka kami teja. Ajeuna maneh geura
dangdan, koedoe boedal ti tanah ijeu,
moelang ka tanah asal maneh. *a* p. 26:24.
*b* p. 22:11. *c* p. 28:18.
14 Ngawangsoel Rahel djeung Lea, kijeu
wangsoelanana ka Jakoeb: [a] Koering
geus moal garadoeh doeoeman atanapi
15 milik di boemi rama koering. 'Naha
koering teh koe rama lain diangkĕn sa-
pĕrtos djalma bangsa lijan? [b] Karantĕn
koering koe rama teh didjoewal, malah-
malah ladangna didahar koe andjeunna
16 pribadi bae. 'Sajaktosna, saniskantĕn ar-
ta-banda, noe koe Allah dirĕboet ti rama
koering teja, estoe anoe koering sarĕng
anoe poen anak. Ari ajeuna, sadajana
noe koe Allah ditimbalkeun ka akang
teja, soemangga lampahkeun.
*a* 1 Radja 12:16. *b* p. 29:18, 27.
17 Tidinja Jakoeb dangdan, sarta nga-
momotkeun poetra-garwana kana onta-
18 onta. 'Djoeng angkat, njandak sakabeh
ingon-ingonna djeung sakabeh radja-
kajana, noe beunang andjeunna, ingon-
ingon kagoenganana, noe beunang an-
djeunna di Mesopotami; sĕdja moelih
ka Ishak ramana, ka tanah Kanaän teja.
19 'Harita Laban keur sĕpi, [a] angkat nga-
goentingan dombana. Ari Rahel [b] maling
20 tapekong anoe ramana. 'Dĕmi Jakoeb
maling diri ti manah Laban, oerang Sam
teja, pedah taja noe ngoeninga ka dinja
21 jen andjeunna minggat. 'Bral andjeunna
minggat, njandak sakabeh kagoengana-
na. Geus djoeng angkat, toeloej meuntas
bangawan teja, sarta ngadjoegdjoeg ka
pigoenoengan Gilad. *a* 1 Sam. 25:2.
*b* p. 35:2, 4; Hak. 17:5.
22 Ari dina poë noe katiloe aja noe ngoe-
ninga ka Laban, jen Jakoeb minggat.
23 'Gantjang Laban njandak koelawarga-
na, bral ngoedag, njoesoel ka Jakoeb,
lalakon toedjoeh peuting; kaboeroe di
24 pigoenoengan Gilad. 'Dĕmi Allah njoem-
pingan ka Laban, oerang Sam, dina im-
pian ti peuting, sarta nimbalan ka dinja
kijeu: Masing hade-hade, maneh ka Ja-
koeb oelah rek ngomong, boh hade, boh
25 goreng. 'Tidinja Jakoeb koe Laban ka-
soesoel. Ari Jakoeb geus njĕblokkeun
himahna di pigoenoengan; Laban djeung
koelawargana kitoe keneh njĕblokkeun
26 himah di pigoenoengan Gilad. 'Toeloej
Laban misaoer ka Jakoeb: Naha agoes
milampah kitoe, maling diri ti hate ama,
djeung mawa anak ama, sapĕrti noe
mawa djarahan, beunang koe pĕdang?
27 'Koe naon minggat soesoeloempoetan,
djeung maling diri ti ama, sarta teu
bebedja heula ka ama? Tangtoe koe
ama didjadjapkeun, make karamean,
make poepoedjian, make tĕrĕbang djeung
28 make katjapi. 'Ari ama teh koe agoes
teu dibere njijoem-njijoem atjan ka intjoe

sarta ka anak. Ajeuna agoes geus mi-
29 lampah anoe teu poegoeh. 'Leungeun
ama kawasa migawe goreng ka agoes,
tatapi Allah rama agoes peuting tadi
nimbalan ka ama, kijeu timbalanana:
Masing hade-hade, maneh ka Jakoeb
oelah rek ngomong, boh hade, boh go-
30 reng. 'Ari ajeuna, pangleumpang agoes
teh meureun sabab angot nja hajang
ka boemi rama agoes; na koe naon
maling batara ama?
31 Ngawalon Jakoeb, kijeu walonanana
ka Laban: Pangkitoe teh sabab koering
sijeun; karantĕn pikir koering, bisi ama
marĕboetkeun poetra ama, oelah sina
32 miloe djeung koering. 'Dĕmi pĕrkawis
batara ama teja, [a] saha-saha noe kapĕn-
dak njimpĕn, oelah sina hiroep. Soe-
mangga geura ningalian, sing kasaksian
koe ijeu koelawargi, naon bae kagoe-
ngan ama di koering, mangga tjandak.
Ari Jakoeb teu oeningaeun, jen dipaling
33 koe Rahel. 'Tidinja Laban ngasoepan
himah Jakoeb, djeung himah Lea, sarta
himah noe doewa eusi-boemi teja, wĕleh
teu kapanggih. Ana geus ka loewar ti
34 himah Lea, ngasoepan himah Rahel. 'Ari
koe Rahel eta tapekong geus ditjandak,
dibĕbĕskeun kana kakasoeran onta, sar-
ta ditjalikan. Toeloej koe Laban diram-
paän saeusi himah, wĕleh teu kapanggih.
35 'Pok Rahel oendjoekan ka ramana: Moe-
gi gamparan oelah aja raos bĕndoe, reh
simkoering hanteu kijat nangtoeng ti
pajoeneun gamparan, [b] karantĕn simkoe-
ring kalĕrĕsan keur adat awewe. Heug
Laban ngoebĕk-ngoebĕk, wĕleh tape-
kongna teu kapanggih. *a* p. 44 : 9. *b* p. 18 : 11.
36 Tidinja Jakoeb panas manahna, sarta
madoean ka Laban. Pok Jakoeb miha-
toer ka Laban: Nahaon kamasijatan
koering? Nahaon dosa koering, noe mawi
ama ngoebrak-ngabrik njoesoel ka koe-
37 ring, 'anoe mawi ama ngarampaän ka
sadajana barang koering? Nahaon anoe
kapĕndak saniskantĕn barang boemi
ama? Teundeun di dijeu di hareupeun
koelawarga koering sarĕng koelawarga
ama, nja eta sina ngoeroeskeun pĕrkawis
38 andjeun ka koering. 'Geus doewa poe-
loeh taoen ajeuna koering nja aja di
ama. Domba ama sarĕng ĕmbe ama han-
teu boeroeng anakan, sarawoeh lalakina
ĕmbe-domba ama koe koering hanteu
39 ditĕda. 'Anoe disasaäk sok tara koe koe-
ring disanggakeun ka ama, satĕrangna
koe koering digĕntosan; [a] koe ama di-
poendoet bae ti leungeun koering, dipa-
lingna ti beurang, boh dipalingna ti peu-
40 ting. 'Koering ti beurang sok roeksak
koe panas, ti peuting sok roeksak koe
tiris, toer panon koering sok kalapoeran
41 sasarean. 'Geus doewa poeloeh taoen
ajeuna, koering nja aja di boemi ama;
opat wĕlas taoen lilana koering nga-
woela ka ama tina sabab poetra ama
noe doewa, sarĕng gĕnĕp taoen lilana
tina sabab ĕmbe-domba ama; ari boe-
roehan koering koe ama diganti-ganti
42 dongkap ka sapoeloeh kali. 'Saoepama [b]
Allah rama koering, Allah Ibrahim, Ka-
sijeun Ishak, hanteu njarĕngan ka koe-
ring mah, geus kantĕnan koering ajeuna
koe ama didjoeroeng moelang bari le-
ngoh. Allah geus ningali dina kabalang-
sakan koering sarĕng dina hese-tjape
leungeun koering, sarawoeh mepelingan
ka ama peuting tadi. *a* 2 Moesa 22 : 12, 13.
*b* p. 28 : 13; 32 : 9.
43 Ngawalon Laban, kijeu walonanana
ka Jakoeb: Ijeu anak awewe anak ama;
kitoe deui ijeu anak lalaki anak ama
keneh; malah ijeu ĕmbe-domba nja ĕmbe-
domba ama, djeung saniskara noe ka-
tendjo koe agoes, ama anoe boga. Naha
ama mangsa ajeuna dek migawe naon
ka ijeu anak ama awewe atawa ka anak-
44 na, beunangna ngadjoeroekeun? 'Ari
ajeuna, hajoe oerang njijeun pĕrdjangdji-
an, ama reudjeung agoes; nja eta minang-
ka djadi saksi di antara ama djeung agoes.
45 'Toeloej Jakoeb [a] njandak hidji batoe,
ditangtoengkeun didamĕl toetoenggoel.
46 'Sarta Jakoeb misaoer ka koelawargana:
Geura pada moeloeng batoe! Top nja-
rokot batoe, didjijeun toempoekan; toe-
loej dalahar di dinja dina eta toem-
47 poekan. 'Ari eta teh koe Laban disĕ-
boetkeun Jĕgar Sahadoeta; dĕmi koe
48 Jakoeb disĕboetkeun Gal-ed. 'Pok La-
ban misaoer: Ijeu toempoekan mangsa
ajeuna djadi saksi di antara ama djeung
agoes. Tina hal kitoe eta teh disĕboet-
49 keun Gal-ed; 'sarta Mispa ongkoh, sa-
pedah Laban misaoer kijeu: Pangeran
moegi-moegi ningalikeun di antara ama
djeung agoes, dimana oerang geus pa-
50 djaoeh. 'Oepama agoes njoekĕrkeun ka

anak ama, atawa lamoen boga deui pa-
madjikan, ditambahkeun ka anak ama,
hanteu aja djalma di oerang; masing
ngingĕtkeun, Allah anoe djadi saksi di
51 antara ama djeung agoes. 'Misaoer deui
Laban ka Jakoeb: Tah, ijeu teh toem-
poekan; sarta tah, ijeu teh toetoenggoel
anoe beunang ama njijeun di antara ama
52 djeung agoes. 'Ijeu toempoekan teh djadi
saksi; sarta ijeu toetoenggoel teh djadi
saksi, moal ama arek ka agoes, nga-
liwat ka ijeu toempoekan; nja kitoe deui
agoes moal arek ka ama, ngaliwat ka
ijeu toempoekan djeung ka ijeu toetoeng-
53 goel, nijat goreng. 'Allah Ibrahim djeung
Allah Nahor, Allah rama noe doewaän,
[b] moegi ngahoekoeman di antara oerang!
Toeloej Jakoeb soempah, njĕboet Kasi-
jeun Ishak ramana teja. *a* p. 28:18. *b* p. 16:5.
54 Tidinja Jakoeb meuntjit pikoerbaneun
di pigoenoengan, bari koelawargana pa-
da diondangan dahar. Seg dalahar, bari
55 toeloej mareuting di pigoenoengan.'Wan-
tji isoek-isoek Laban tanghi, geus kitoe
njijoeman poetoena djeung poetrana,
bari pada dibĕrkahan; toeloej Laban
angkat, moelih ka ĕnggonna.

## PASAL 32.

Tidinja Jakoeb djĕngkar, ngaladjĕng-
keun djalanna; seug kapapag [a] koe
2 malaikat Allah pirang-pirang. 'Barang
koe Jakoeb katingali, pok misaoer: Ijeu
teh wadya-balad Allah! noe matak eta
ĕnggon koe andjeunna dingaranan Ma-
hanaim. *a* p. 28:12.
3 Geus kitoe Jakoeb ngibĕran ti pa-
joeneunana ka Esaoe saderekna, ka ta-
4 nah Seir, bilangan Edom. 'Noe dioetoes
diparentah, kijeu parentahna: Maraneh
koedoe oendjoekan kijeu ka djoeragan
kami, ka Esaoe: Aja pihatoer abdi gam-
paran Jakoeb, kijeu: Simkoering mantas
njemah di Laban, nja ngantjik dongkap
5 ka ajeuna. 'Sarĕng deui simkoering ga-
doeh sapi kalajan kalde, ĕmbe-domba
sarawoeh boedjang lalaki-awewe. Ari
noe mawi simkoering ngadjoeroeng ngoe-
ninga ka djoeragan, soepaja mĕndak
koernija dina sotja gamparan.
6 Geus kitoe oetoesan teh daratang deui
ka Jakoeb, oendjoekan kijeu: Koering
sadaja parantos ngadeuheusan ka raka
gamparan, ka Esaoe; malah-malah ajeu-
na keur di djalan, mapag ka gamparan,
7 njandak opat ratoes djalma. 'Toeloej
Jakoeb langkoeng-langkoeng nja sijeu-
neun, sarta soesaheun katjida. Tidinja
djalma-djalma noe ngiring ka andjeun-
na, kitoe deui ĕmbe-domba, sapi reu-
djeung onta, koe andjeunna dibagi, di-
8 damĕl doewa balad. 'Ari manahna kijeu:
Oepama Esaoe ngadatangan ka balad
anoe hidji, sarta disarabĕt, seug balad
9 anoe kari pirahajoeëun. 'Sarta Jakoeb
oendjoekan kijeu: Noen Allah aki sim-
koering Ibrahim! noen Allah bapa sim-
koering Ishak! noen Pangeran, anoe
nimbalan ka simkoering kijeu teja: [a]
Geura moelang ka tanah maneh, djeung
ka nagara asal maneh, sarta kami tang-
10 toe midamĕl kahadean ka maneh! 'Sim-
koering teh hina teuing, [b] hanteu sae
pisan nampi sadajana kaäsihan sarĕng
sadajana kajaktosan, anoe koe andjeun
geus dipidamĕl ka abdi gamparan. Ka-
rantĕn simkoering bareto meuntas ijeu
tji Jordan ngan kadoewa iteuk sim-
koering bae, doepi ajeuna simkoering
11 geus djadi kana doewa balad. 'Moegi-
moegi simkoering diloepoetkeun ti leu-
ngeun poen doeloer, ti leungeun Esaoe;
karantĕn simkoering sijeun pisan koe
eta, bisi ĕngke datang, njabĕt diri sim-
12 koering, indoeng sinarĕngan anak. 'Ma-
pan andjeun nimbalan kijeu teja: [c] Kami
tangtoe midamĕl kahadean ka maneh,
sarta toeroenan maneh koe kami rek
didjadikeun sapĕrti keusik noe di laoet,
anoe hanteu beunang dibilang tina ka-
lobaänana. *a* p. 31:3, 13, 42. *b* 2 Sam. 7:18.
*c* p. 28:13, 14.
13 Geus kitoe andjeunna peuting eta
ngarĕrĕb di dinja, sarta njandak ti noe
katjangking koe pananganana, keur pa-
14 ngabakti ka Esaoe saderekna: 'ĕmbe
awewe doewa ratoes, djeung ĕmbe badot
doewa poeloeh; domba awewe doewa
ratoes, djeung domba lalaki doewa poe-
15 loeh; 'onta bikang noe keur njaroesoean
tiloe poeloeh, katoet anak-anakna; sapi
bikang opat poeloeh, djeung sapi la-
laki sapoeloeh; kalde bikang doewa
poeloeh, djeung kalde lalaki sapoeloeh.
16 'Nja eta seug diselehkeun ka leungeun
badega-badegana, masing-masing goen-
doekanana, bari ngalahir ka eta badega-

badega kijeu: Maraneh geura ijang ti
heulaeun kami, djeung koedoe ngajakeun
heuleut di antara goendoekan kana
17 goendoekan deui. 'Sarta andjeunna ma-
rentah ka noe pangheulana, kijeu pa-
rentahna: Dimana maneh patĕpoeng
djeung Esaoe, saderek kami, sarta ma-
riksa ka maneh, kijeu lahirna: Maneh
djalma saha, djeung rek leumpang ka
mana, sarta saha noe boga ijeu noe ti
18 hareupeun maneh? 'toeloej maneh koe-
doe oendjoekan kijeu: Soemoehoen, noe
gadoeh tamah abdi gamparan Jakoeb;
ijeu teh pangabakti, keur kikintoen ka
djoeragan simkoering Esaoe; sarĕng, sa-
lĕrĕsna, andjeunna ge ĕngke ti poeng-
19 koer. 'Ari marentahna ka noe kadoewa
kitoe keneh, ka noe katiloe kitoe keneh;
ka sakabeh noe rek leumpang ngagi-
ringkeun goendoekan, kitoe keneh bae;
lahirna: Maraneh, dimana papanggih
djeung Esaoe, koedoe oendjoekan sakoe-
20 maha omongan noe bijeu teja. 'Djeung
koedoe aroendjoekan deui kijeu: Salĕ-
rĕsna, abdi gamparan Jakoeb ĕngke ti
poengkoer. Karana manah Jakoeb: Aing
dek ngaleungitkeun awon pameunteuna,
koe lantaran pangabakti, anoe leum-
pang ti heulaeun aing; sanggeusna kitoe
koe aing dek ditĕmonan, malah-mandar
21 aing ditarima. 'Bral eta pangabakti
ijang ti pajoeneunana; ari andjeunna
mah peuting eta ngarĕrĕb dina pasang-
grahan.
22 Dĕmi dina peuting eta neut andjeunna
tanghi, seug njandak geureuhana noe
doewa, djeung eusi-boemina noe doewa,
kitoe deui poetrana noe sawĕlas, sĕdja
23 meuntas peupeuntasan [a] tji Jabok. 'Dĕ-
mi geus ditjarandak, toeloej pada di-
peuntaskeun ka eta waloengan, djeung
meuntaskeun deui kagoenganana salijan
24 ti eta. 'Ari Jakoeb kantoen njalira. Geus
kitoe aja hidji djalma gĕloet djeung Ja-
25 koeb, nĕpi ka balebat padjar. 'Ana geus
waspaoseun, jen teu ijasaeun ngelehkeun
ka Jakoeb, pek ngaragap ka boekoe
poehoe pingpingna, noe matak boekoe
poehoe pingping Jakoeb datang ka mi-
26 salah, mangsa gĕloet. 'Tidinja ngalahir
kijeu: Kami lesotkeun, dek leumpang;
karana geus balebat padjar. Ari wang-
soelan Jakoeb: Andjeun koe koering
moal dilesotkeun, anging koedoe nga-
27 bĕrkahan heula ka koering. 'Lahiranana
ka Jakoeb: Saha ngaran maneh? Wang-
28 soelanana: Soemoehoen, Jakoeb. 'Lahi-
ranana deui: [b] Ngaran maneh moal di-
sĕboet deui Jakoeb, satĕgĕsna Israil; [c]
karana maneh taroeng djeung Allah sarta
djeung djalma-djalma, toer maneh noe
29 meunang. 'Pok Jakoeb naros, kijeu pana-
rosna: Moegi maparin njaho padjĕnĕ-
ngan andjeun. Ari walonanana: [d] Keur
naon maneh nanjakeun ngaran kami?
Seug Jakoeb koe andjeunna dibĕrkahan
30 di dinja. 'Toeloej eta ĕnggon koe Jakoeb
dingaranan Pĕniël; karana [saoerna] aing
geus nendjo Allah pahareup-hareup, [e]
31 sarta njawa aing geus ditoeloeng. 'Mang-
sa Jakoeb ladjĕng ti Pĕnoeël teja, ka-
bĕnĕran andjeunna kabidjilan panon-poë;
sarta andjeunna djingkloek koe hal poe-
32 hoe pingpingna teja. 'Tina hal kitoe noe
matak anak-poetoe Israil nĕpi ka mang-
sa ajeuna tara ngahakan oerat pandjang,
noe dina boekoe poehoe pingping, sabab
andjeunna ngaragap ka boekoe poehoe
pingping Jakoeb, lĕbah oerat pandjang
teja. *a* 5 Moesa 3:16. *b* p. 35:10; 1 Radja 18:
31. *c* Hos. 12:4, 5. *d* Hak. 13:17, 18. *e* Djab.
80: 4.

## PASAL 33.

Tidinja Jakoeb tjĕngkat sotjana sarta
ningali, beh Esaoe soemping, diiring
koe opat ratoes djalma. Gantjang moe-
rangkalih dibagikeun ka Lea, djeung ka
Rahel, sarta ka noe doewa eusi-boemi
2 teja. 'Ari eta eusi-boemi djeung poetra-
poetrana disina ti heula; Lea djeung
poetra-poetrana sapandeurieun eta; [a]
dĕmi Rahel djeung Joesoep pangpan-
3 deurina. 'Toeloej andjeunna madjĕng ti
heulaeun sakabeh, broek soedjoed ka
taneuh toedjoeh kali, dongkap ka tĕpang
4 djeung saderekna. 'Goera-giroe Esaoe
njampeurkeun ka Jakoeb, gabroeg nga-
rontok, ngarangkoel kana tĕnggĕkna,
bari ditjijoeman; sarta pada nangis.
5 'Tidinja Esaoe tjĕngkat sotjana, sarta
ningali eta istri-istri djeung maroerang-
kalih teja; pok misaoer: Eta saha, noe
ngiring ka raji? Ari walonanana: Soe-
moehoen, [b] poen anak, pasihan Allah
6 ka abdi gamparan. 'Sĕr eusi-boemi teja
pada ngadeuheusan djeung poetra-poe-
7 trana, toeloej saroedjoed. 'Woeh Lea

ngadeuheusan djeung poetra-poetrana,
toeloej saroedjoed; sanggeus eta seg Joe-
soep djeung Rahel ngadeuheusan, toe-
8 loej saroedjoed. 'Misaoer deui Esaoe:
Naon pikĕrsaeun raji pĕrkawis sadajana
wadya-balad, anoe paämprok sarĕng
akang teja? Walonanana: Soepaja sim-
koering mĕndak koernija dina sotja djoe-
9 ragan. 'Dĕmi saoer Esaoe: Eh raji! ka-
bogaän akang loba pisan; kabogaän raji
10 sing tĕtĕp bae di raji. 'Saoer Jakoeb:
Oelah milahir kitoe; oepami simkoering
mĕndak koernija dina sotja akang, moegi-
moegi eta pangabakti simkoering di-
tampi ti leungeun simkoering, rehing
koe sabab simkoering nendjo pameunteu
akang [c] sasat nendjo pameunteu Allah,
sarĕng simkoering koe akang kamanah.
11 'Moegi ditampi eta bĕrkah simkoering,
anoe disanggakeun ka akang; sabab Al-
lah aja sih-koernija ka simkoering, sa-
rĕng sabab simkoering gadoeh saniskan-
tĕn. Ari Jakoeb ngeukeuhan ka Esaoe,
12 toeloej ditampa. 'Geus kitoe Esaoe mi-
saoer: Hajoe oerang indit, oerang ma-
djoe; ari akang sĕdja leumpang ti heu-
13 laeun raji. 'Dĕmi walonan Jakoeb: Djoe-
ragan langkoeng oeninga, ijeu baroedak
masih ngalora, samalah ĕmbe-domba sa-
rĕng sapi di simkoering aja noe njaroe-
soean; oepamina dikĕntjĕngkeun, sapoë
oge tinangtos ingon-ingonan paraeh sa-
14 dajana. 'Djoeragan mangga ladjĕng bae
ti heulaeun abdi gamparan; ari simkoe-
ring mah sĕdja madjoe lalaoenan bae
sabijasa simkoering, noeroetkeun lakoe-
ning tjotjoöan anoe ti heulaeun simkoe-
ring, sarĕng noeroetkeun lakoening ijeu
baroedak, dongkap ka simkoering tjoen-
15 doek ka djoeragan, ka Seir. 'Njaoer deui
Esaoe: Lamoen sapoek, ijeu bala noe
ngiloe ka akang dek ditinggalkeun sa-
wareh di raji. Ari walonan Jakoeb: Bade
naon, noen? Moegi simkoering mĕndak
16 koernija dina sotja djoeragan. 'Toeloej
Esaoe poë harita keneh malikan dja-
lanna, moelih ka Seir. *a* p. 37: 3. *b* p. 48: 9.
*c* p. 32: 30.

17 Dĕmi Jakoeb ladjĕng ka Soekot. Sa-
soempingna ngadamĕl boemi pikeun an-
djeunna, sarta baris ingon-ingonanana
ngadamĕl kandang-kandang; kitoe noe
matak eta ĕnggon disĕboetkeun Soekot.
18 'Sanggeus Jakoeb soemping ti Mesopo-
tami, ladjĕng deui, soemping ka [a] na-
gara Sĕkem, anoe di tanah Kanaän, [b]
sarta salamĕt. Toeloej masanggrahan di
19 hareupeun eta nagara. 'Geus kitoe Ja-
koeb ti poetra-poetra Hemor, rama Sĕ-
kem, [c] ngagaleuh saloewoek tĕgal, ĕng-
gon andjeunna masangkeun himahna teja,
20 harga saratoes wang perak. 'Toeloej Ja-
koeb [d] ngadĕgkeun hidji altar di dinja,
sarta disĕboetna: Allah nja Allah Israil.

*a* p. 34: 20; 35: 4; 37: 12. *b* p. 28: 21. *c* Jos. 24: 32. *d* p. 12: 7.

## PASAL 34.

Hidji mangsa [a] nji Dina, poetra Lea,
anoe beunang Lea ngowokeun pikeun
Jakoeb teja, ka loewar, ngandjang ka lan-
2 djang-landjang tanah eta. 'Geus kitoe ka-
tendjo koe Sĕkem poetra Hemor, oerang
Hiwi, gĕgĕden tanah eta; pek ditjokot,
bari toeloej dibawa ngĕdĕng, dipaksa.
3 'Ari hate Sĕkem ngarakĕtan ka Dina
poetra Jakoeb, sarta Sĕkem njaäheun
pisan ka eta landjang, djeung ngoepahan
4 kana manah eta landjang. 'Malah Sĕkem
oendjoekan ka Hemor ramana, kijeu
pioendjoekna: Moegi koering panglamar-
keun eta landjang, soepaja djadi bodjo
5 koering.'Tidinja Jakoeb meunang warta,
jen eta teh nganadjiskeun ka Dina poe-
trana. Harita poetra Jakoeb noe lalaki
pada aja di tĕgal, keur naroenggoean
ingon-ingon andjeunna. Seug Jakoeb re-
peh bae nĕpi ka maroelang poetra-poe-
tra. *a* p. 30: 31.

6 Bral Hemor, rama Sĕkem teja, ka loe-
war, tjalik ka Jakoeb, sĕdja sasaoeran
7 djeung andjeunna. 'Kabĕnĕran poetra
Jakoeb maroelang ti tĕgal. Barang geus
mareunang bedja, seg eta djalma pada
njĕri angĕn, sarta pada panaseun katjida,
sabab eta teh migawe [a] noe teu patoet
di Israil, poetra Jakoeb dibawa ngĕdĕng
teja; karana hanteu meunang migawe
8 kitoe. 'Pok Hemor misaoer ka arandjeun-
na, kijeu saoerna: Sĕkem, anak kaoela,
mikarĕp pisan hatena ka poetra andjeun
noe istri; moegi dipaparinkeun ka dinja,
9 soepaja djadi bodjona. 'Sarĕng moegi
kĕrsa [b] babarajaän sarĕng kaoela sadaja;
poetra arandjeun noe istri paparinkeun
ka kaoela sadaja, ari anak kaoela sa-
daja noe awewe tjarandak koe andjeun
10 sadaja; 'sarĕng moegi tĕtĕp tjalik di

dijeu; ari tanah teh piajaeun di pajoe-
neun arandjeun; moegi maratoeh, sarĕng
soemangga pada wara-wiri kalajan ka-
11 goengan milik dina ijeu tanah. 'Pok Sĕ-
kem mihatoer ka rama Dina djeung ka
saderek-saderek Dina: Moegi koering
mĕndak koernija dina sotja andjeun sa-
daja; sarĕng naon bae pilahir andjeun
sadaja ka koering tinangtos disangga-
12 keun. 'Soemangga ka koering moendoet
[c] mas-kawin sarĕng hatoeran sing gĕde
pisan; naon bae pilahir andjeun sadaja
ka koering tinangtos disanggakeun;
ngan landjang teja moegi-moegi dipa-
parinkeun, soepaja djadi bodjo koering.

*a* 5 Moesa 22: 21; Jos. 7: 15. *b* 5 Moesa 7; 3.
*c* 2 Moesa 22: 16.

13 Ngadjawab poetra-poetra Jakoeb ka
Sĕkem djeung ka Hemor ramana, make
tipoe, sarta njalaoer, sapedah Sĕkem nga-
14 nadjiskeun ka Dina saderekna; 'kijeu sa-
laoerna ka dinja: Teu kadoega teuing
kaoela teh milampah pĕrkara kitoe, mi-
keun doeloer kaoela [a] ka djalma noe
koeloep; karana matak hina ka kaoela
15 sadaja. 'Ngan djalan kijeu kaoela sĕdja
njoemanggakeun ka sarampejan, oepama
djaradi sapĕrti kaoela sadaja, nja eta
sakabeh noe bangsa lalaki di sarampejan
16 koedoe disoenatan. 'Moen kitoe mah ka-
oela pada daek mikeun anak kaoela
awewe ka sarampejan, djeung ngawin
ka poetra sarampejan noe istri; sarta
kaoela dek maratoeh di sarampejan,
estoe oerang teh pidjadieun bangsa hidji.
17 'Sabalikna, oepama hanteu ngagoegoe ka
kaoela sadaja pĕrkara disoenatan mah,
eta anak kaoela teja dek ditjokot, bari
toeloej leumpang. *a* p. 17: 11.

18 Ari kasaoeran poetra Jakoeb noe tadi
teja pangrasa Hemor djeung pangrasa
19 Sĕkem poetra Hemor hade pisan. 'Sarta
noe anom teh teu ngamĕngkekeun nga-
lampahkeun eta pĕrkara, sabab mika-
soeka ka poetra Jakoeb noe istri. Djeung
deui saeusi-boemi ramana taja noe kaä-
20 djen sapĕrti Sĕkem. 'Barang Hemor
djeung Sĕkem poetrana darongkap deui
ka lawang nagarana, toeloej njalaoer
ka djalma-djalma eusi nagarana, kijeu
21 saoerna: 'Ari eta djalma-djalma harade
djeung oerang; anoe matak sina mara-
toeh dina ijeu tanah djeung sina pada
wara-wiri di djĕrona. Djadi ijeu tanah, [a]
noe sakitoe lĕga ngentja-ngatoehoe teh,
sing aja di hareupeunana. Ari poetra
itoe noe istri oerang lamar keur pipa-
madjikaneun, sarta anak oerang noe
22 awewe oerang bikeun ka darinja. 'Ngan
djalan kijeu eta djalma sĕdja njoemang-
gakeun ka oerang, daraekeun maratoeh
di oerang, soepaja djadi bangsa hidji,
nja eta lamoen di oerang disoenatan
sakabeh noe bangsa lalaki, sapĕrti eta
23 ge pada disoenatan. 'Ingon-ingonanana,
djeung babandaänana, sarta sakabeh sa-
satoanana, na eta teh lain adjang oe-
rang? Ngan oerang koedoe njoemang-
gakeun ka darinja; moen kitoe mah
tangtoe maratoeh di oerang. *a* Hak. 18: 10.

24 Seug pada ngagoegoe ka Hemor djeung
ka Sĕkem poetrana, [a] sakoer djalma noe
sok ka loewar lawang nagarana; toe-
loej disoenatan sakabeh noe bangsa la-
laki, sakoer noe sok ka loewar lawang
25 nagarana. 'Geus kitoe, dina poë noe
katiloe, keur meudjeuhna eta njarĕri,
pek doewa poetra Jakoeb, [b] Simon djeung
Lewi, saderek Dina teja, pada njokot
pĕdangna, seg ngarasoepan eta nagara
djeung kaloedeunganana, bari toeloej
mareuntjitan sakabeh noe bangsa lalaki.
26 'Samalah Hemor djeung Sĕkem poetrana
pada dipeuntjit koe seuseukeut pĕdang.
Pek njokot Dina ti imah Sĕkem, toeloej
27 dibawa ka loewar.'Poetra-poetra Jakoeb
seug pada ngadatangan ka noe kasara-
bĕt, prak nagarana dirajahan, sapedah
28 nganadjiskeun ka saderekna.'Ĕmbe-dom-
bana, sapina djeung kaldena, naon bae
anoe di djĕro nagara, sarta naon bae
29 anoe di tĕgal ditjarokotan. 'Djeung ari
sakabeh arta-bandana, kitoe deui saka-
beh baroedakna djeung awewe-awewe-
na, didjarah sarta dirajah, katoet sa-
niskara noe di djĕro imah. *a* p. 23: 10.
*b* p. 49: 5—7.

30 Toeloej Jakoeb ngalahir ka Simon
djeung ka Lewi: Maraneh geus ngari-
poehkeun ka kami, njijeun anoe matak
kami dipikasĕngit koe priboemi tanah
ijeu, koe oerang Kanaän djeung koe
oerang Pares. Ari kami teh saeutik nja
bilangan. Meureun eta ĕngke karoem-
poel, ngaroeroeg ka kami; seg kami
dikadek ditoempoerkeun, nja diri kami
31 sarta djeung saeusi imah. 'Dĕmi pioen-
djoekna: Karah moedoe diantĕp bae eta

milampah ka doeloer koering sapĕrtos
ka dajang?

PASAL 35.

Tidinja Allah nimbalan ka Jakoeb:
Geura dangdan, koedoe indit ka Bet-
El, seug koedoe tjitjing di dinja, [a] djeung
koedoe njijeun hidji altar di dinja pikeun
Allah, anoe nembongan ka maneh basa
maneh kaboer bawaning sijeun Esaoe,
2 doeloer maneh teja. 'Toeloej Jakoeb ma-
rentah ka saeusi-boemina djeung ka saka-
beh anoe aja di andjeunna: [b] Geura pada
njingkirkeun aällahan bangsa sedjen,
anoe aja di maraneh, djeung koedoe pada
ngabĕrĕsihan diri, bari ngaganti papakean
3 maraneh. 'Geus kitoe oerang hajoe dang-
dan, oerang indit ka Bet-El; ari kami di
dinja sĕdja njijeun hidji altar bade ka
Allah, anoe ngawalon ka kami mangsa
kami keur kasoesahan, [c] sarta njarĕngan
ka kami dina djalan, anoe dilakonan
4 koe kami teja.'Tidinja eta pada njangga-
keun ka Jakoeb sakabeh aällahan bangsa
sedjen, anoe aja di maranehanana, kitoe
deui anting-anting, anoe dina tjeuli-tjeu-
lina; toeloej koe Jakoeb disoempoetkeun
di handapeun hidji kijara, anoe deukeut
5 ka nagara Sĕkem. 'Broel ngabroel. Ari
nagara-nagara noe sakoerilingna pada
kadatangan sijeun ti Allah, noe matak
teu ngaroedag njoesoel ka poetra-poetra
6 Jakoeb. 'Tidinja Jakoeb soemping [d] ka
nagara Loes, anoe di tanah Kanaän, tĕ-
gĕs Bet-El teja, nja andjeunna djeung
sakabeh djalma-djalma noe ngiring.
7 'Geus kitoe andjeunna di dinja ngada-
mĕl hidji altar, sarta eta ĕnggon koe
andjeunna dingaranan El Bet-El, sabab
nja di dinja Allah ngebrehkeun mantĕn
ka andjeunna, basa andjeunna kaboer
8 bawaning sijeun saderekna teja. 'Tidinja
Dĕbora, [e] pangasoeh Rabeka teja, maot;
seug dikoeboer landeuheun Bet-El, di han-
dapeun hidji ki pasang, sarta eta koe
andjeunna dingaranan Alon-Bakoet.

*a* p. 28: 12, 19; 31: 13. *b* Jos. 24: 23; 1 Sam. 7: 3. *c* p. 28: 20. *d* p. 28: 19. *e* p. 24: 59.

9 Geus kitoe Allah nembongan deui ka
Jakoeb, sanggeusna moelih ti Mesopo-
tami, bari ngabĕrkahan ka andjeunna.
10 'Sarta Allah nimbalan ka andjeunna ki-
jeu: Ngaran maneh Jakoeb; [a] dĕmi nga-
ran maneh moal disĕboet deui Jakoeb,
satĕgĕsna pingaraneun maneh Israil.
Djadi ngaran Jakoeb koe andjeunna di-
11 landi Israil. 'Nimbalan deui Allah ka
andjeunna: [b] Ijeu kami Allah anoe moer-
ba-wisesa. [c] Maneh masing baranahan
djeung masing ngarĕkahan. [d] Bangsa,
estoe pakoempoelan bangsa pidjadieun
ti maneh, sarta reja pisan radja pibi-
12 djileun ti tjangkeng maneh. 'Djeung
deui ijeu tanah, noe koe kami dipapa-
rinkeun ka Ibrahim djeung ka Ishak
teja, koe kami rek dipaparinkeun ka
maneh; sarta ijeu tanah koe kami ba-
kal dipaparinkeun ka toeroenan maneh
13 pandeurieun maneh. 'Ladjĕng Allah [e]
moenggah ti andjeunna, ti ĕnggon Allah
14 ngandika ka andjeunna. 'Geus kitoe Ja-
koeb nangtoengkeun hidji toetoenggoel
dina oeroet Allah ngandika ka andjeun-
na teja, toetoenggoel batoe; seug ditji-
tjian [f] koerban inoeman di loehoerna, [g]
sarta dikoetjoeran minjak di loehoerna.
15 'Djeung deui eta ĕnggon, oeroet Allah
ngandika ka andjeunna teja, koe Jakoeb
dingaranan Bet-El.

*a* p. 32: 28. *b* p. 17: 1. *c* p. 1: 28. *d* p. 17: 6, 16. *e* p. 17: 22. *f* 2 Moesa 29: 40. *g* p. 28: 18.

16 Tidinja ngabroel deui ti Bet-El. Aja
sadjongdjongan deui dongkap ka nagara
Eprat, toeloej Rahel ngowo, sarta soesah
17 pisan pangowona. 'Dĕmi keur meudjeuh-
na soesah pangowona, [a] pok paradjina
mioendjoek ka andjeunna: Montong si-
jeun-sijeun, geus kantĕnan ijeu oge bade
18 poetra andjeun pamĕgĕt. 'Geus kitoe,
barang rek ka loewar njawana, wantoe-
wantoe dongkap ka poepoes, heug poe-
trana koe Rahel dingaranan Bin-oni;
dĕmi koe ramana dingaranan Bin-yamin.
19 'Toeloej Rahel poepoes; [b] seug dikoe-
rĕbkeun sisi djalan ka Eprat, nja eta
20 Betlehem. 'Sarta Jakoeb nangtoengkeun
toetoenggoel dina koeboeranana; ari eta
toetoenggoel koeboeran Rahel ajana tĕpi
ka mangsa ajeuna.

*a* 1 Sam. 4: 20. *b* p. 48: 7.

21 Tidinja Israil ngalih deui, toeloej ma-
sangkeun himahna beh ditoeëun Migdal-
22 eder. 'Ari keur mangsa Israil tjalik di
tanah eta, hidji waktoe Roebin leum-
pang, seug ngĕdĕng djeung Bilha, parĕ-
kan ramana teja. [a] Dĕmi Jsrail meunang
warta. — Ari poetra Jakoeb noe lalaki
23 rejana doewa wĕlas. 'Poetra Lea teja:
Roebin, tjikal Jakoeb; aja deui Simon,

Lewi, Joeda, Isaskar djeung Sĕboeloen.
24 'Poetra Rahel teja Joesoep djeung Binya-
25 min. 'Ari poetra Bilha, eusi-boemi Rahel
26 teja, Dan djeung Naptali. 'Ari poetra
Silpa, eusi-boemi Lea teja, Gad djeung
Aser. Nja eta kabeh poetra Jakoeb, anoe
diowokeun pikeun andjeunna di tanah
Mesopotami. *a* p. 49: 4.
27 Ari Jakoeb soemping ka Ishak ramana,
di Mamre, nja eta Kirjat-Arba, tĕgĕsna
Hebron, ĕnggon Ibrahim njemah teja,
28 kitoe keneh Ishak. 'Dĕmi oemoer Ishak
aja saratoes taoen, poendjoel dalapan
29 poeloeh taoen. 'Tidinja Ishak [a] dongkap
ka poepoet njawa, toeloej poepoes, di-
rijoengkeun ka bangsana; sĕpoeh, toer
warĕg nja oemoer. Toeloej dikoerĕb-
keun koe poetrana, koe Esaoe djeung
Jakoeb teja. *a* p. 25: 8.

## PASAL 36.

Ijeu teh toetoeran Esaoe, [a] nja eta Edom.
2 'Esaoe geureuhaän [b] ka poetra oerang
Kanaän, nja eta ka Adah poetra Elon,
oerang Het, djeung ka Aholibama poetra
3 Ana, poetoe Sibon, oerang Hiwi. 'Sarta
geureuhaän deui [c] ka Basmat poetra
4 Ismail, saderek Nĕbajot.'Ari Adah pikeun
Esaoe ngowokeun Elipas; Basmat ngo-
5 wokeun Rĕhoeël; 'djeung Aholibama
ngowokeun Jĕhoes, Jalam sarta Korah.
Nja eta kabeh poetra Esaoe, anoe diowo-
keun pikeun andjeunna di tanah Kanaän.
6 'Tidinja Esaoe njandak garwana, djeung
poetrana lalaki-awewe, sarta sakabeh
djiwa saeusi-boemina, kitoe deui ingon-
ingonanana, djeung sakabeh sasatoanana,
sarta saniskara babandaänana, beunang-
na di tanah Kanaän, toeloej mangkat
ka tanah [sedjen], njingkahan Jakoeb
7 saderekna. 'Karana pada loba pisan
radja-kajana, [d] taja pĕtana tjalik sasa-
rĕngan, da tanah pangoembaraänana
hanteu koewat ditjalikan koe andjeunna
doewaän, tina bawaning ingon-ingona-
8 nana. 'Toeloej Esaoe [e] tjalik di pigoe-
noengan Seir. Ari Esaoe teja nja eta
Edom. *a* p. 25: 30. *b* p. 26: 34. *c.* p. 28: 9.
*d* p. 13: 6. *e* p. 32: 3. 5 Moesa 2: 5; Jos. 24: 4.

9 Sarta ijeu teh toetoeran Esaoe, karoe-
hoen oerang Edom, di pigoenoengan
10 Seir. 'Ari ngaran poetra Esaoe kijeu:
[a] Elipas, poetra Adah, geureuha Esaoe;
Rĕhoeël, poetra Basmat, geureuha Esaoe.
11 'Ari poetra Elipas teja Teman, Omar,
12 Sĕpo, Gatam djeung Kĕnas. 'Ari Elipas,
poetra Esaoe teja, boga parĕkan, ngaran
Timna; nja eta adjang Elipas njadjoe-
roekeun Amalek. Nja eta kabeh poetra
13 Adah, geureuha Esaoe. 'Sarta ijeu poetra
Rĕhoeël teja: Nahat djeung Serah, Sam-
ma djeung Misa. Nja eta kabeh poetra
14 Basmat, geureuha Esaoe. 'Sarta ijeu
poetra Aholibama poetra Ana, poetoe
Sibon, geureuha Esaoe teja: nja eta pi-
keun Esaoe ngowokeun Jĕhoes, Jalam
djeung Korah. *a* 1 Bab. 1: 35.
15 Ijeu teh gĕgĕdoeg poetra Esaoe. Poetra
Elipas tjikal Esaoe teja: gĕgĕdoeg Te-
man, gĕgĕdoeg Omar, gĕgĕdoeg Sĕpo,
16 gĕgĕdoeg Kĕnas; 'gĕgĕdoeg Korah, gĕ-
gĕdoeg Gatam, gĕgĕdoeg Amalek. Nja
eta kabeh gĕgĕdoeg ti Elipas, di tanah
17 Edom. Nja eta kabeh poetra Adah.'Sarta
ijeu poetra Rĕhoeël, anoe poetra Esaoe
teja: gĕgĕdoeg Nahat, gĕgĕdoeg Serah,
gĕgĕdoeg Samma, gĕgĕdoeg Misa. Nja
eta kabeh gĕgĕdoeg ti Rĕhoeël, di tanah
Edom. Nja eta kabeh poetra Basmat,
18 geureuha Esaoe. 'Sarta ijeu poetra Aholi-
bama, geureuha Esaoe teja: gĕgĕdoeg
Jĕhoes, gĕgĕdoeg Jalam, gĕgĕdoeg Ko-
rah. Nja eta kabeh gĕgĕdoeg ti Aholi-
19 bama poetra Ana, geureuha Esaoe. 'Nja
eta kabeh poetra Esaoe, sarta nja eta
gĕgĕdoegna. Ari Esaoe teja nja eta Edom.
20 Ijeu teh poetra Seir, [a] oerang Hor,
priboemi tanah eta: [b] Lotan, Sobal, Si-
21 bon djeung Ana; 'Dison, Eser djeung
Disan. Nja eta kabeh gĕgĕdoeg oerang
22 Hor, poetra Seir, di tanah Edom. 'Ari
poetra Lotan teja Hori djeung Hemam,
sarta saderek Lotan noe awewe Timna.
23 'Sarta ijeu poetra Sobal teja: Alwan,
24 Manahat, Ebal, Sĕpo djeung Onam. 'Sar-
ta ijeu poetra Sibon teja, nja eta Aja
djeung Ana. Ari Ana teja nja eta noe
manggih tjai panas di tĕgal lĕga, keur
25 ngangon kalde Sibon bapana. 'Sarta
ijeu poetra Ana teja: Dison, djeung Aho-
26 libama, poetra Ana noe awewe. 'Sarta
ijeu poetra Dison teja: Hemdan, Esban,
27 Jitram djeung Kĕran. 'Ijeu teh poetra
Eser teja: Bilhan, Saäwan djeung Akan.
28 'Ijeu teh poetra Disan teja: Oes djeung
Aran. *a* 5 Moesa 2: 12, 22. *b* 1 Bab. 1: 38.
29 Ijeu teh gĕgĕdoeg oerang Hor: gĕgĕdoeg
Lotan, gĕgĕdoeg Sobal, gĕgĕdoeg Sibon,

30 gĕgĕdoeg Ana; 'gĕgĕdoeg Dison, gĕgĕ-
doeg Eser, gĕgĕdoeg Disan. Nja eta ka-
beh gĕgĕdoeg oerang Hor, anoe djaradi
gĕgĕdoegna di tanah Seir.
31 Sarta ijeu teh radja-radja, noe nga-
radjaän di tanah Edom, [a] samemeh aja
radja ngaradjaän ka anak-poetoe Israil.
32 'Aja noe djadi radja di Edom, [b] nja eta
Bela poetra Beor; ari ngaran nagarana
33 Dinhaba. 'Ana Bela geus maot, seug
Jobab poetra Serah, ti Bosra, noe nga-
34 ganti djadi radja. 'Ana Jobab geus maot,
seug Hoesam, ti tanah oerang Teman,
35 noe ngaganti djadi radja. 'Ana Hoesam
geus maot, seug Hadad poetra Bĕdad
noe ngaganti djadi radja; nja eta noe
ngelehkeun oerang Midian di tanah
36 Moab. Ari ngaran nagarana Awit. 'Ana
Hadad geus maot, seug Samla ti Mas-
37 reka noe ngaganti djadi radja. 'Ana
Samla geus maot, seug Saoel, ti Rĕho-
bot, sisi bangawan, noe ngaganti djadi
38 radja. 'Ana Saoel geus maot, seug Baäl-
Hanan poetra Akbor noe ngaganti djadi
39 radja. 'Ana Baäl-Hanan poetra Akbor
geus maot, seug Hadar noe ngaganti
djadi radja. Ari ngaran nagarana Pahoe,
sarta djĕnĕngan garwana Mĕhetabel poe-
tra Matred, anoe poetra Mesahab.

*a* 5 Moesa 17:14. *b* 1 Bab. 1:43.

40 Sarta [a] ijeu teh ngaran gĕgĕdoeg
Esaoe, noeroetkeun kaom-kaomna, noe-
roetkeun ĕnggon-ĕnggonna, sangaran-
sangaranna: gĕgĕdoeg Timna, gĕgĕdoeg
41 Alwa, gĕgĕdoeg Jĕtet; 'gĕgĕdoeg Aholi-
bama, gĕgĕdoeg Ela, gĕgĕdoeg Pinon;
42 'gĕgĕdoeg Kĕnas, gĕgĕdoeg Teman, gĕ-
43 gĕdoeg Mibsar; 'gĕgĕdoeg Magdiël, gĕ-
gĕdoeg Iram. Nja eta kabeh gĕgĕdoeg
Edom, noeroetkeun pangtjitjinganana
dina tanah milik-milikna. Nja eta teja
Esaoe, karoehoen oerang Edom.

*a* 1 Bab. 1:51.

## PASAL 37.

Ari Jakoeb linggih [a] dina tanah pa-
ngoembaraän ramana, nja di tanah
2 Kanaän. 'Ijeu teh toetoeran Jakoeb. Ari
Joesoep geus dongkap ka oemoer toe-
djoeh wĕlas taoen, toeloej djadi toekang
ngangon djeung saderek-saderekna, nga-
ngon ĕmbe-domba; nja djadi boedak
angon di [b] poetra Bilha djeung di poetra
Silpa, geureuha ramana teja; sarta moen
aja bedja goreng hal saderekna, koe Joe-
soep sok didongkapkeun ka ramana.
3 'Ari Israil [c] mikaäsih ka Joesoep, leuwih
ti batan ka poetra noe loba, sabab pang-
meunangna eta poetra geus sĕpoeh; sarta
dipangdamĕlkeun hidji badjoe warna roe-
4 pana. 'Barang saderekna pada tĕrangeun,
jen ramana mikaäsih ka Joesoep, leu-
wih ti batan ka saderek-saderekna, toe-
loej pada geuleuheun ka Joesoep, wani
geus teu barisaeun sasaoeran leuleuj ka
dinja. *a* p. 35:27; 47:9. *b* p. 35:25, 26. *c* p. 44:20.
5 Hidji mangsa Joesoep boga impian,
toeloej ditjarijoskeun ka saderek-sade-
rekna; matak pada beuki katjida gareu-
6 leuheunana ka Joesoep. 'Ari saoerna ka
darinja: Mangga rareungeukeun ijeu im-
7 pian, anoe kaimpi koe koering. 'Salĕ-
rĕsna, oerang keur pada mangkek di kĕ-
bon, njijeun beungkeutan; doemadakan,
beungkeutan koering neut hoedang, toe-
loej nangtoeng bae, dĕmi beungkeutan
akang sadaja pada datang ngaroeboeng,
seg njarĕmbah ka beungkeutan koering.
8 'Ngomong saderekna ka Joesoep: Koe-
tan sija bakal djadi radja, ngaradjaän
ka aing sakabeh? karah bakal njĕkĕl
kawasa, marentah ka aing sakabeh?
Geus kitoe eta tambah deui gareuleuheu-
nana ka Joesoep tina hal impianana
djeung tina hal kasaoeranana.
9 Tidinja Joesoep boga deui impian, seg
ditjarijoskeun deui ka saderek-saderek-
na; saoerna: Salĕrĕsna, koering gadoeh
deui impian; doemadakan, sarangenge,
boelan sarawoeh bentang sawĕlas pada
10 njarĕmbah ka koering. 'Barang geus di-
tjarijoskeun ka ramana djeung ka sade-
rek-saderekna, toeloej koe ramana diseu-
seul, kijeu lahirna ka dinja: Eta impian
naon, anoe kaimpi koe ĕnoeng? Naha
ama, djeung iboe ĕnoeng, sarta djeung
doeloer-doeloer ĕnoeng bakal daratang,
[a] njarĕmbah ka ĕnoeng, njoeoeh kana
11 taneuh? 'Ari saderekna [b] seg pada dĕngki
ka Joesoep, dĕmi koe ramana [c] eta pĕr-
kara disimpĕn. *a* p. 42:6. *b* Lal. 7:9. *c* Loek. 2:51.
12 Hidji mangsa saderek Joesoep laleum-
pang, sĕdja ngangon ĕmbe-domba rama-
13 na di nagara Sĕkem. 'Tidinja Israil nga-
lahir ka Joesoep: Doeloer-doeloer ĕnoeng
lain keur ngarangon [a] di Sĕkem? Geura,
ĕnoeng koe ama dek dititah ka dinja.
Ari pioendjoekna ka ramana: Noen, ijeu

14 simkoering! 'Lahiranana ka Joesoep:
Geura djig tendjoan, doeloer-doeloer
ĕnoeng salamĕt hanteuna, kitoe deui
ĕmbe-domba salamĕt hanteuna; seg
ĕnoeng moelang deui bebedja ka ama.
Ari dipiwarangna teh [b] ti lĕbak Hebron;
15 toeloej dongkap ka Sĕkem. 'Aja hidji
djalma noe manggih inja; karana, saĕnja-
na, Joesoep keur kasasab di tĕgal. Heug
koe eta djalma ditanja, kijeu pokna:
16 Oedjang nejangan naon? 'Ari saoerna:
Koering keur nejangan doeloer. Moegi
koering dibedjaän, di mana ngarangon-
17 na. 'Ngadjawab eta djalma: Geus nga-
ralih ti dijeu, karana kaoela ngadenge
salaoerna kijeu: Hajoe, oerang leum-
pang ka [c] Dotan. Toeloej Joesoep njoe-
soel ka saderekna, kapĕndak di Dotan.
18 'Ari Joesoep koe saderek-saderekna ka-
tendjo ti kadjaoehan; dĕmi samemeh
deukeut ka darinja, seg babadamian dek
ngadaja ka Joesoep, karĕpna dek di-
19 paehan. 'Pok njalaoer doeloer pada doe-
loer: Itoe, geuning, djoeroe ngimpi teja
20 datang ka dijeu! 'Ari ajeuna, hajoe oe-
rang paehan, seg oerang pitjeun ka djĕro
hidji soemoer, sarta oerang padjarkeun
manehanana dihakan sato galak; mang-
ke katangen koe oerang, impianana pi-
21 koemahaeun. 'Barang kadenge koe Roe-
bin, heug ngaloepoetkeun Joesoep ti leu-
ngeun saderek-saderek; omongna: [d] Oe-
22 rang oelah dek njokot patina. 'Ngomong
deui Roebin ka darinja: Poma oelah
dek ngoetjoerkeun gĕtih; pitjeun bae
ka ijeu soemoer, noe di tĕgal lĕga, sarta
oelah waka pek nja leungeun ka dinja.
Noe dipambrih koe Roebin, hajang nga-
loepoetkeun Joesoep ti leungeun sade-
rek-saderek, dek dipoelangkeun ka ra-
mana. *a* p. 34:25—30. *b* p. 35:27. *c* 2 Radja 6:13.
*d* p. 42:22.

23 Geus kitoe, barang Joesoep dongkap
ka saderek-saderekna, pek Joesoep koe
eta dirangsadan badjoena, badjoe anoe
24 warna roepana teja, anoe dipake. 'Kĕk
ditjĕkĕl, toeloej dipitjeun ka soemoer.
Ari eta soemoer kabĕnĕran kosong, taja
25 tjaian. 'Tidinja [a] gek darijoek barang-
hakan. Seug tjarĕngkat panonna sarta
narendjo, beh hidji kapilah oerang Is-
mail moeroeboel ti tanah Gilad, sarta
onta-ontana dimomotan [b] sambara-sam-
bara, geutah tamba reudjeung moer,
keur di pangnjabaän, dek dibawa ka
26 Mĕsir. 'Pok Joeda ngomong ka saderek-
saderekna: Naon kaoentoenganana, la-
moen oerang maehan ka doeloer oerang,
27 sarta dirimboenan gĕtihna? 'Hajoe oe-
rang anggoer djoewal ka eta oerang [c]
Ismail, sarta oerang oelah tĕrap nja
leungeun ka dinja; karana doeloer oe-
rang, sadaging djeung oerang. Ari sa-
28 derekna pada ngagoegoe ka Joeda. 'Ba-
rang eta oerang Midian, soedagar-soe-
dagar teja, ngaliwat, heg Joesoep koe
saderek-saderek ditarik, dihandjatkeun
tina soemoer, bari toeloej Joesoep [d] di-
djoewal ka eta oerang Ismail, harga
doewa poeloeh wang perak. Tidinja Joe-
soep koe eta oerang Ismail dibawa ka
29 Mĕsir. 'Geus kitoe Roebin balik kana
soemoer; doemadakan, Joesoep geus teu
aja di djĕro soemoer. Pek Roebin njo-
30 soĕk papakeanana. 'Toeloej malikan ka
saderek-saderekna, bari seug ngomong
kijeu: Boedak teh wĕt teu aja; ari koela
teja ka mana nja pileumpangeun?
*a* Am. 6:6. *b* p. 43:11. *c* p. 25:12. *d* Djab.
105:17.

31 Tidinja njarokot badjoe Joesoep, sarta
meuntjit hidji ĕmbe badot; pek badjoena
32 diantjlomkeun kana gĕtihna. 'Geus kitoe
ngirimkeun eta badjoe noe warna roe-
pana teja, disanggakeun ka ramana, bari
kijeu pioendjoekna: Koering sadaja
mĕndak ijeu; mangga waspaoskeun, ijeu
teh raksoekan poetra ama teja, atanapi
33 lain? 'Ari Jakoeb teh waspaoseun, sarta
ngalahir kijeu: Ĕnja badjoe anak kami;
[a] dihakan sato galak; geus tangtoe Joe-
34 soep disasaäk! 'Toeloej Jakoeb [b] njosoĕk
panganggona, seug nganggo karoeng di-
na angkengna, sarta prihatin koe hal
35 poetrana, lila katjida. 'Ari sakabeh poe-
trana noe lalaki djeung sakabeh [c] poe-
trana noe awewe pada ngadeuheusan,
sĕdja ngalilipoer ka andjeunna, tapina
teu kĕrsaeun dililipoer; ari lahirna: Sa-
jaktina, kami dek prihatin bae, nĕpi ka
kami toeroen ka anak kami, ka ĕnggon
noe maot. Djadi koe ramana ditangisan
bae. *a* p. 44:28. *b* p. 44:13; 2 Sam. 1:2.
*c* p. 46:7, 15.

36 Dĕmi Joesoep koe oerang Midian teja
toeloej didjoewal ka Mĕsir, ka Potipar,
ponggawa Piraon, kapala toekang peun-
tjit.

## PASAL 38.

Geus kitoe, dina mangsa eta Joeda
ingkah ti saderek-saderekna, toeloej
masang himah deukeut hidji djalma oe-
2 rang Adoelam, anoe ngaran Hira. 'Ari di
dinja Joeda ningali hidji istri, anak hidji
djalma oerang Kanaän, anoe ngaran
Soea; [a] toeloej koe Joeda ditikah sarta
3 dipandjingan. 'Seug eta istri njiram, toe-
loej ngowokeun hidji poetra lalaki, sarta
4 dingaranan Er. 'Tidinja istri teh bobot
deui, toeloej ngowokeun hidji poetra la-
5 laki, sarta dingaranan Onan. 'Geus kitoe
istri teh toeloej ngowokeun deui hidji
poetra lalaki, sarta dingaranan Sela.
Keur mangsa ngowokeun eta, Joeda
ajana di Kĕsib.

*a* 1 Bab. 2 : 3.

6 Ari eta Er, tjikalna, koe Joeda di-
pangnjokotkeun pipamadjikaneun, nga-
7 ranna Tamar. 'Dĕmi Er, tjikal Joeda
teja, goreng di pajoeneun Pangeran,
anoe matak eta koe Pangeran dipaeh-
8 keun. 'Tidinja Joeda ngadawoeh ka
Onan: Maneh koedoe mandjingan ka oe-
roet pamadjikan doeloer maneh, [a] nĕ-
kanan kawadjiban adi-beuteung ka di-
nja, soepaja ngajakeun toeroenan pikeun
9 kaka maneh. 'Ari Onan teh njahoëun,
jen toeroenan kitoe lain adjang dirina;
noe matak, ana mandjingan ka oeroet
pamadjikan doeloerna, dika-taneuhkeun
sina moebadir, ĕmboengeun mere toe-
10 roenan ka kakana. 'Dĕmi kalakoeanana
noe kitoe teh goreng di pajoeneun Pa-
ngeran, noe matak eta ge koe Pange-
11 ran dipaehkeun. 'Tidinja Joeda ngada-
woeh ka Tamar minantoena: Sing tĕtĕp
bae djadi randa, nja tjitjing di boemi
rama njai, tĕpi ka gĕdena Sela, anak
ama. Karana pikir Joeda: Bisi eta ge
paeh sapĕrti kaka-kakana. Bral Tamar
teh leumpang, toeloej tjitjing di imah
bapana.

*a* 5 Moesa 25 : 5.

12 Lawas-lawas toeloej poetra Soea, gar-
wa Joeda teja, maot. Ana Joeda geus
lipoer, seug mangkat, nejang [a] noe keur
pada ngagoentingan dombana, reudjeung
Hira sobatna, oerang Adoelam teja;
13 mangkatna ka nagara Timna. 'Aja noe
bebedja ka Tamar, kijeu pokna: Njai
masing njaho, mitoha njai eukeur di
djalan ka Timna, sĕdja ngagoentingan
14 dombana. 'Toeloej Tamar noenda pa-
pakean karandaänana, anoe keur dipake,
rap ditjindoeng sarta dikoekoeroedoeng,
tidinja gek dijoek dina lawang Enaim,
anoe di djalan ka Timna. Karana koe
Tamar geus katendjo, jen Sela teja
geus gĕde, ari manehanana tatjan di-
15 djodokeun ka dinja. 'Barang katingali
koe Joeda, diangkeuhna dajang, wantoe
16 beungeutna make ditoetoep. 'Heug sin-
dang ka dinja ka djalan, bari njaoer:
Tjik, kaoela hajang mandjingan ka njai.
Wantoe teu oeningaeun, [b] jen eta teh
minantoena. Ari pihatoerna: Andjeun
kĕrsa maparin naon ka koering, oepan-
17 tĕn ngalĕbĕtan ka koering teh? 'Saoer-
na: Kaoela ĕngke ngirimkeun hidji ĕmbe
badot ti ingon-ingon. Pihatoerna: Mang-
ga, manawi maparin pamandjĕr, dong-
kap ka dikintoenkeunana koe andjeun.
18 'Saoerna: Naon pamandjĕrna, noe koe
kaoela koedoe dibere ka njai? Wangsoe-
lanana: Soemoehoen, tjingtjin pangĕ-
tjapan andjeun, sarĕng talina, sarawoeh
tĕtĕkĕn anoe keur dianggo koe pana-
ngan andjeun. Sok koe Joeda diseleh-
keun ka dinja, bari toeloej dipandjingan.
Heug Tamar teh reuneuh ti andjeunna.
19 'Tidinja Tamar dangdan, bral moelang.
Sadatangna seg tjoetjoel tjindoengna
anoe dipake, bari toeloej make deui pa-
pakean karandaänana.

*a* p. 31 : 19.
*b* 3 Moesa 18 : 15.

20 Geus kitoe Joeda ngirimkeun hidji ĕm-
be badot, koe lantaran sobatna, oerang
Adoelam teja, sina nĕboes pamandjĕrna
ti leungeun eta awewe; tatapi awewena
21 teu kapanggih. 'Pek tatanja ka djalma-
djalma ĕnggon awewe teh, kijeu pokna:
Di mana eta lonte, anoe di Enaim, di
sisi djalan teja? Ari aromongna: Hanteu
22 aja lonte di dijeu. 'Toeloej moelang ka
Joeda, sarta mopojan kijeu: Awewe teh
teu kapanggih, samalah omongan djal-
ma-djalma ĕnggon eta, jen: Hanteu aja
23 lonte di dijeu. 'Saoer Joeda: Keun, sing
djadi bogana, bisi ka oerang djadi ma-
tak katjĕlaän. Saĕnjana, kaoela geus
ngirimkeun ijeu ĕmbe badot, dĕmi koe
sampejan awewena hanteu kapĕndak.

24 Geus kitoe, kira-kira heuleut tiloe boe-
lan, aja noe ngoeninga ka Joeda, kijeu
pihatoerna: Tamar, mantoe andjeun te-
ja, milampah djinah, malah salĕrĕsna
djadi reuneuh djinah. Ari saoer Joeda:

[a] Awewe teh geura ka-loewarkeun, ba-
25 kal didoeroek. 'Toeloej Tamar dika-loe-
warkeun; seug Tamar ngadjoeroengkeun
ka mitohana, kijeu pihatoerna: Djalma
noe kagoengan ijeu, nja ti eta koering
reuneuh teh. Pihatoerna deui: Mangga
waspaoskeun, saha teja noe kagoengan
ijeu tjingtjin pangĕtjapan, sarĕng ijeu
26 tali, sarawoeh ijeu tĕtĕkĕn? 'Geus was-
pada Joeda teh; pok misaoer: [b] Eta teh
bĕnĕr ti batan kaoela, tina sabab koe
kaoela hanteu dikawinkeun ka Sela,
anak kaoela. Dĕmi ka-hareupna koe
Joeda hanteu ditĕmahan deui. *a* 3 Moesa 21:9; Joh. 8:7. *b* 1 Sam. 24:18.

27 Geus kitoe, waktoena Tamar ngadjoe-
roe, doemadakan, kĕmbar di djĕro kan-
28 doenganana. 'Dĕmi geus kitoe, eukeurna
ngadjoeroe, sok noe hidji nongtotkeun
leungeun sabeulah. Pek ditjĕkĕl koe pa-
radji, gantjang leungeunna digeulangan
kanteh beureum, bari ngomong: Ijeu noe
29 bidjil ti heula. 'Geus kitoe, barang eta
narik deui leungeunna, doemadakan, doe-
loerna ka loewar. Pok paradji ngomong:
Naha oetoen mijakkeun pigeusaneun oe-
toen borodjol? Anoe matak eta dinga-
30 ranan [a] Peres. 'Sanggeus kitoe ka loewar
doeloerna, anoe aja kanteh beureum
dina leungeunna teja. Seug eta dingara-
nan Serah. *a* 1 Bab. 2:4; Mat. 1:3

## PASAL 39.

Ari Joesoep dibawa leumpang ka Mĕsir,
sarta aja hidji oerang Mĕsir, [a] nja eta
Potipar, ponggawa Piraon, kapala toe-
kang peuntjit, noe ngagaleuh inja ti
leungeun oerang Ismail, anoe mawa Joe-
2 soep ka dinja teja. 'Dĕmi Pangeran [b] nja-
rĕngan ka Joesoep, datang ka djadi djal-
ma loeloes lakoe-lampahna, sarta ajana
di djĕro gĕdong djoeraganana, oerang
3 Mĕsir teja. 'Ari djoeraganana geus was-
pada, jen Pangeran njarĕngan ka Joe-
soep; da saniskara, noe dilampahkeun
koe Joesoep, koe Pangeran disina loe-
4 loes koe tjabakna. 'Anoe matak Joesoep
manggih koernija dina sotja djoeragan,
sarta djadi gandekna, didjĕnĕngkeun
ngoeroes sagĕdongna; djeung saniskara
kagoenganana diselehkeun ka leungeun
5 Joesoep. 'Geus kitoe, ti mangsa Joesoep
didjĕnĕngkeun ngoeroes sagĕdongna
djeung njĕkĕl saniskara kagoenganana,
[c] Pangeran ngabĕrkahan ka gĕdong eta
oerang Mĕsir koe karana Joesoep; aja
bĕrkah Pangeran dina saniskara kagoe-
nganana, boh anoe di gĕdong, boh anoe
6 di kĕbon. 'Mana saniskara kagoenga-
nana koe andjeunna diantĕp bae dina
leungeun Joesoep; naon-naon oge djoe-
ragan hanteu miloe-miloe oeninga, djaba
tina kadaharan, anoe koe djoeragan di-
dahar. Djeung deui Joesoep teh aloes
dĕdĕg, kasep roepa. *a* p. 37:36; Djab. 105:17. *b* Lal. 7:9. *c* p. 30:27.

7 Sanggeusna sagala pĕrkara noe tadi
teja, geureuha djoeraganana sok ngabi-
lĕng ka Joesoep. Hidji waktoe pok nja-
oer: Hajoe oerang ngĕdĕng djeung kami!
8 'Dĕmi Joesoep teu daekeun; ari pioen-
djoekna ka geureuha djoeraganana: Sa-
jaktosna, djoeragan pamĕgĕt hanteu mi-
loe-miloe oeninga sarĕng koering, naon
bae anoe di djĕro gĕdong; ari saniskan-
tĕn kagoenganana geus diselehkeun ka
9 leungeun koering. 'Di sagĕdong ijeu han-
teu aja noe gĕde ti batan koering, sa-
rĕng naon-naon oge hanteu aja noe
dihalangan ka koering, anging salira
andjeun, sarehing andjeun geureuhana.
Na koemaha koering rek migawe kago-
rengan sakitoe gĕde, sarĕng ngalampah-
10 keun dosa ka Allah? 'Dĕmi eta istri
oenggal-oenggal poë misaoerna kitoe
ka Joesoep, tatapi koe Joesoep hanteu
digoegoe; teu daekeun ngĕdĕng djeung
andjeunna, sasarĕngan oge teu daekeun.
11 'Geus kitoe, dina hidji poë Joesoep
asoep ka gĕdong, sĕdja ngalampahkeun
pagaweanana; parĕng djalma-djalma
eusi gĕdong taja saoerang-oerang atjan
12 di djĕro gĕdong. 'Kĕk istri teh newak
badjoe Joesoep, bari njaoer: Hajoe, oe-
rang ngĕdĕng djeung kami! Tjoel ba-
djoena diantĕp bae dina pananganana,
13 bari seg kaboer, bidjil ka loewar. 'Geus
kitoe, barang istri teh ningali, jen Joe-
soep geus ninggalkeun badjoena dina
panangan andjeunna, bari seg kaboer
14 ka loewar, 'toeloej ngagĕroan djalma-
djalma eusi gĕdongna, bari misaoer
ka darinja, kijeu saoerna: Tarendjo,
djoeragan ka oerang geus ngasoep-
keun eta oerang Ibrani, sina ngaheureu-
jan ka oerang. Bijeu eta teh aboes ka
kami, karĕpna ngĕdĕng djeung kami;
pek kami gĕgĕroan, make sowara bĕdas.

15 'Geus kitoe, barang manehanana nga-
denge, jen kami gĕgĕroan sarta narik-
keun sowara, tjoel manehanana ning-
galkeun badjoena di gigireun kami, bari
16 seg kaboer, bidjil ka loewar. 'Sok badjoe
Joesoep koe istri teh diteundeun di gi-
gireunana, tĕpi ka djoeragan Joesoep
17 soemping ka gĕdongna. 'Toeloej miha-
toer ka andjeunna sakoemaha kasaoe-
ranana noe tadi; pihatoerna: Eta boe-
dak, oerang Ibrani, anoe koe andjeun
diasoepkeun ka koering sadaja teja, tadi
aboes ka koering, karĕpna ngaheureujan
18 ka koering. 'Geus kitoe, ana koering
gĕgĕroan sarĕng narikkeun sowara koe-
ring, tjoel manehanana ninggalkeun
badjoena di gigireun koering, bari seg
kaboer ka loewar.
19 Dĕmi geus kitoe, barang djoeragan
Joesoep ngareungeu eta kasaoeran geu-
reuhana, noe dihatoerkeun ka andjeun-
na, bari oendjoekan kijeu: Estoe kala-
koean eta abdi andjeun ka koering teh
sakoemaha pihatoer koering noe bijeu:
20 toeloej djoeragan djadi bĕndoe. 'Tidinja
Joesoep koe djoeraganana ditangkĕp,
bari seug diselehkeun [a] ka pangberokan,
anoe paranti noetoep sakitan radja.
Toeloej Joesoep aja di dinja, di djĕro
21 pangberokan. 'Dĕmi [b] Pangeran njarĕ-
ngan ka Joesoep, sarta nodjokeun kaäsi-
han ka dinja, malah dipaparin koernija
22 dina panon kapala pangberokan. 'Ari
sakabeh sakitan, anoe di djĕro pangbe-
rokan, koe kapala pangberokan diseleh-
keun ka leungeun Joesoep, djeung sanis-
kara noe koedoe dilampahkeun di dinja,
23 dioeroeskeunana koe Joesoep. 'Kapala
pangberokan teh teu ngalijeuk-lijeuk
atjan ka sakabeh naon-naon anoe ditjĕ-
kĕl koe Joesoep, sapedah Pangeran nja-
rĕngan ka dinja; naon bae anoe dilam-
pahkeun koe Joesoep, koe Pangeran di-
loeloeskeun. *a* p. 40 : 3; Djab. 105 : 18. *b* p. 39 : 2.

## PASAL 40.

Dĕmi sanggeusna sagala pĕrkara noe tadi
teja, [a] toekang inoeman radja Mĕsir
sarta djeung toekang roti baroga dosa ka
2 goestina, ka radja Mĕsir. 'Anoe matak
Piraon bĕndoe ka eta doewa pongga-
wana, ka kapala toekang inoeman sarta
3 ka kapala toekang roti teja. 'Toeloej koe
Piraon diselehkeun, sina dipandjara di
djĕro boemi kapala toekang peuntjit
teja; nja diselehkeunana [b] ka pangbero-
4 kan, ĕnggon Joesoep ditoetoep. 'Sarta
koe kapala toekang peuntjit Joesoep teh
dibakoekeun, sina ngalalajanan ka da-
rinja; ari ajana dina pandjara sababa-
raha poë lilana. *a* Nĕh. 1 : 11. *b* p. 39 : 20.
5 Tidinja doewanana pada boga impian,
masing-masing impianana, dina hidji peu-
ting; impianana masing-masing katĕra-
nganana; toekang inoeman djeung toe-
kang roti, anoe kagoengan radja Mĕsir,
noe pada dipandjara di djĕro pangbe-
6 rokan teja. 'Ari Joesoep ngadeuheusan
ka darinja wantji isoek sarta ditendjo,
7 doemadakan, pada koetjĕm. 'Toeloej Joe-
soep naros ka eta ponggawa Piraon,
anoe reureudjeungan djeung Joesoep,
ditoetoep di djĕro boemi djoeraganana,
kijeu pihatoerna: [a] Koe naon noe mawi
8 andjeun poë ijeu pada mĕsoem? 'Ari dja-
wabna ka Joesoep: Kaoela pada boga
impian, sarta euweuh anoe bisa nĕrang-
keun. Pihatoer Joesoep ka darinja:
[b] Naha sadajana katĕrangan lain kagoe-
ngan Allah? Mangga tjarijoskeun ka koe-
ring. *a* Nĕh. 2 : 2. Loek. 24 : 17. *b* p. 41 : 16;
Dan. 2 : 28.
9 Pok kapala toekang inoeman njarita-
keun impianana ka Joesoep; kijeu tja-
ritana ka Joesoep: Dina impian kaoela,
doemadakan, aja hidji tangkal anggoer
10 di hareupeun kaoela, 'sarta eta tangkal
anggoer tiloe dahanna. Dĕmi eta teh
eukeur djadi, bidjil kĕmbangna, rang-
geujanana datang ka asak boewahna.
11 'Ari leungeun kaoela njĕkĕl loemoer Pi-
raon. Seg eta boewah-boewah koe ka-
oela dipĕtik, bari dipĕrĕs kana loemoer
Piraon; toeloej loemoer teh koe kaoela
12 disanggakeun ka panangan Piraon. 'Pi-
hatoer Joesoep ka dinja: Kijeu katĕra-
nganana: Anoe tiloe dahan teja nanda-
13 keun tiloe poë. 'Tiloe poë deui [a] si-
rah andjeun koe Piraon bakal ditjĕng-
katkeun, sarĕng dilĕbĕtkeun deui ka
pangkat andjeun, nja bakal njangga-
keun deui loemoer Piraon ka pananga-
nana, sakoemaha adat tadi, basa djadi
14 toekang leueutan andjeunna teja. 'Sa-
wangsoelna moegi masing eling ka diri
koering sadjĕro manah andjeun, dimana
andjeun geus gĕnah; nja moegi midamĕl
kaäsihan ka koering, sarĕng moegi

ngoendjoekkeun koering ka Piraon, [b] nga-
lantarankeun koering dika-loewarkeun
15 ti djĕro ijeu imah. 'Karana koering teh
asalna dipaling ti tanah Ibrani, sama-
lah di dijeu koering teu milampah kijeu-
kijeu, anoe matak diasoepkeun kana ijeu
[c] gorowong.

a 2 Radja 25:27. b 1 Kor. 7:21. c p. 41:14.

16 Barang kapala toekang roti geus was-
pada, jen nĕrangkeunana ngeunah, pok
njaoer ka Joesoep: Kaoela pon kitoe
keneh, dina impian kaoela, doemadakan,
kaoela keur njoehoen tiloe tetenong, di-
17 eusi roti bodas. 'Ari tetenong noe pang-
loehoerna eusina saroepaning katoe-
wangan Piraon, gawe toekang roti; seg
koe manoek diparatjokan tina tetenong,
18 anoe disoehoen koe kaoela. 'Ngawang-
soel Joesoep, kijeu wangsoelanana: Ari
katĕranganana kijeu: Anoe tiloe tete-
19 nong teja nandakeun tiloe poë. 'Tiloe
poë deui sirah andjeun koe Piraon bakal
ditjĕngkatkeun, dieuweuhkeun ti diri an-
djeun, bari seug andjeun digantoengkeun
dina kai; sarĕng manoek bakal mara-
tjokan daging andjeun tina diri andjeun.
20 Geus kitoe, dina poë noe katiloe [a] poë
wĕwĕdalan Piraon. Harita Piraon mes-
takeun ka sakabeh mantri-mantrina,
sarta njĕngkatkeun sirah kapala toe-
kang inoeman djeung sirah kapala toe-
kang roti teja di tĕngah mantri-man-
21 trina. 'Ari kapala toekang inoeman teh
dilĕbĕtkeun deui njangking gawena inoe-
man, sina njanggakeun deui loemoer ka
22 panangan Piraon. 'Dĕmi kapala toekang
roti mah dipiwarang digantoeng, sakoe-
maha nĕrangkeunana Joesoep ka darinja.
23 'Ari kapala toekang inoeman teh [b] teu
elingeun ka Joesoep, satĕgĕsna poho.

a Mat. 14:6. b Djab. 118:8, 9.

## PASAL 41.

Dĕmi geus meunang doewa taoen, Pira-
on ngimpen, doemadakan, andjeunna
2 keur ngadĕg di sisi [a] tji Ĕnil. 'Beh tina
tji Ĕnil harandjat toedjoeh sapi, araloes
roepana, djeung lalintoeh dagingna; [b]
3 boes kana djoedjoeloek, njaratoean.'Geus
kitoe, beh toedjoeh sapi sedjen deui ha-
randjat tina tji Ĕnil, sapandeurieun eta,
garoreng roepana djeung karoeroe da-
gingna; toeloej narangtoeng ngabanding
ka sapi noe tadi, dina sisi tji Ĕnil teja.
4 'Seg sapi noe garoreng roepana djeung
karoeroe dagingna teh pada ngahakanan
kana toedjoeh sapi noe araloes roepana
djeung lalintoeh teja, datang ka bejak.
5 Toeloej Piraon lilir. 'Tidinja koelĕm
deui, seug ngimpen ngadoewa-kalian.
Beh toedjoeh ranggeujan baridjil tina
tangkal gandoem hidji, baleuneur nja ha-
6 rade. 'Geus kitoe, beh toedjoeh ranggeu-
jan noe harapa djeung parerang koe
angin ti wetan djaradi sapandeurieun eta.
7 'Seg ranggeujan anoe harapa teh pada
ngalĕglĕgan kana toedjoeh ranggeujan
noe baleuneur nja parĕpĕl teja, datang
ka bejak. Toeloej Piraon lilir deui, ho-
reng teh impian.

a 2 Moesa 7:15. b 2 Moesa 2:3.

8 Geus kitoe, wantji isoek [a] soekmana
goelinggasahan. Seug miwarang njaoer
sakabeh pandita Mĕsir, djeung sakabeh
[b] djalma noe pintĕr di dinja. Toeloej Pi-
raon njarijoskeun impianana ka eta djal-
ma-djalma, tatapi taja hidji-hidji atjan
9 noe bisa nĕrangkeun eta ka Piraon. 'Pok
kapala toekang inoeman teja oendjoekan
ka Piraon, kijeu pioendjoekna: Simkoe-
ring dangĕt ajeuna ras eling ka dosa sim-
10 koering. 'Basa Piraon keur bĕndoe ka
abdi-abdina teja, seug simkoering dise-
lehkeun, dipandjara di boemi kapala toe-
kang peuntjit, nja diri simkoering sina-
11 rĕngan kapala toekang roti teja. 'Tidinja
simkoering sami gadoeh impenan, dina
hidji wĕngi, [c] nja diri simkoering sarĕng
eta; sami ngimpen, doepi impenanana
12 masing-masing katĕranganana. 'Doepi di
dinja, sasarĕngan simkoering, aja hidji
djalma anom, oerang Ibrani, boedak ka-
pala toekang peuntjit. Ladjĕng simkoe-
ring sami tjatjarijos ka dinja, seug im-
penan simkoering koe eta ditĕrangkeun
ka simkoering, nĕrangkeunana masing-
13 masing, noeroetkeun impenanana. 'Doepi
geus kitoe, sakoemaha eta nĕrangkeuna-
na ka simkoering, nja kitoe pisan dja-
dina: simkoering dilĕbĕtkeun deui ka
pangkat simkoering noe tadi, doepi itoe
mah digantoeng.

a p. 40:6. b 2 Moesa 7:11. c p. 40:5.

14 Tidinja [a] Piraon miwarang njaoer Joe-
soep. Gantjang Joesoep dika-loewarkeun
[b] tina gorowong; pek ditjoekoer, sarta
disalin papakeanana, bari toeloej ngadeu-
15 heus ka Piraon. 'Pok Piraon ngalahir
ka Joesoep: Kami teh boga impian, ta-

tapi taja noe bisa nĕrangkeun; ngan
kami meunang bedja hal maneh, oedjar-
na tijap-tijap maneh ngadenge impian,
16 geus tangtoe bisa nĕrangkeun. 'Nga-
wangsoel Joesoep ka Piraon, kijeu wang-
soelanana: [c] Simkoering mah teu pi-
san-pisan; Allah noe ijasa maparin pitoe-
doeh pĕrkawis kawiloedjĕngan Piraon.

*a* Djab. 105: 20. *b* p. 40: 15. *c* p. 40: 8.

17 Ngalahir Piraon ka Joesoep: Dina
impian kami, doemadakan, kami keur
18 nangtoeng di sisi tji Ĕnil. 'Beh, tina tji
Ĕnil harandjat toedjoeh sapi, lalintoeh
dagingna djeung araloes dĕdĕgna; boes
19 kana djoedjoeloek, njaratoean. 'Geus
kitoe, beh toedjoeh sapi sedjen deui
harandjat sapandeurieun eta, karoeroe
djeung garoreng katjida dĕdĕgna, estoe
rangkoejang dagingna; di satanah Mĕsir
kami tatjan nendjo anoe goreng sapĕrti
20 eta. 'Seg sapi noe rarangkoejang djeung
garoreng teh pada ngahakanan kana toe-
djoeh sapi noe ti heula, noe lalintoeh
21 teja, datang ka bejak. 'Boes arasoep kana
beuteungna, tatapi hanteu pisan katara
jen geus arasoep kana beuteungna; ari
roepana teh goreng, sakoemaha tadi
22 keneh bae. Toeloej kami lilir. 'Tidinja
kami nendjo deui dina impian, beh toe-
djoeh ranggeujan baridjil tina tangkal
23 gandoem hidji, parĕpĕl nja harade. 'Geus
kitoe, beh toedjoeh ranggeujan noe ka-
rĕri nja harapa, parerang koe angin ti
24 wetan, djaradi sapandeurieun eta. 'Seg
ranggeujan noe harapa teh pada nga-
lĕglĕgan kana toedjoeh ranggeujan noe
harade teja, datang ka bejak. Toeloej
koe kami ditjaritakeun ka ijeu pandita-
pandita, tatapi taja noe bisa netelakeun
ka kami.
25 Pioendjoek Joesoep ka Piraon: Impe-
nan Piraon teja toenggal hidji bae. Anoe
koe Allah dikĕrsakeun didamĕl, koe Al-
26 lah geus dinjatakeun ka Piraon. 'Ari
noe toedjoeh sapi anoe sarae teja nawis-
keun toedjoeh taoen; kitoe deui noe toe-
djoeh ranggeujan anoe sarae teja nawis-
keun toedjoeh taoen; impenan teja toeng-
27 gal hidji bae. 'Ari noe toedjoeh sapi
anoe rarangkoejang nja arawon, anoe
harandjat sapoengkoereun eta teja, na-
wiskeun toedjoeh taoen; kitoe deui noe
toedjoeh ranggeujan anoe harapa nja
parerang koe angin ti wetan teja, pi-
hartoseunana toedjoeh taoen patjĕklik.
28 'Nja eta pioendjoek, anoe tadi koe sim-
koering dioendjoekkeun ka Piraon: anoe
koe Allah dikĕrsakeun didamĕl, koe Allah
29 geus dipintonkeun ka Piraon.'Sajaktosna,
toedjoeh taoen ka pajoenna bade djĕm-
bar kalangkoeng-langkoeng di satanah
30 Mĕsir. 'Doepi sapoengkoereun eta piaja-
eun [a] toedjoeh taoen patjĕklik, moeng-
gah sadajana kadjĕmbaran teja kahila-
pan di satanah Mĕsir, dongkap ka tanah
31 teh roeksak koe patjĕklik. 'Harita ka-
djĕmbaran teh geus moal pikatawiseun
dina tanah, tina bawaning patjĕklik,
anoe sapoengkoereun eta teja; karantĕn
eta teh bade bangĕt kalangkoeng-lang-
32 koeng. 'Doepi pĕrkawis impenan teh
dipindo ka Piraon, ngimpen doewa kali
teja, nawiskeun eta pĕrkawis geus di-
tangtoskeun ti Allah, malah enggal pisan
33 koe Allah didamĕl. 'Ari ajeuna, pisaeëu-
nana Piraon roeroet-reret, milih hidji
djalma noe binangkit nja pintĕr, nja eta
kĕdah dibakoekeun njangking tanah
34 Mĕsir. 'Anoe kĕdah didamĕl deui koe
Piraon, nja ngadjĕnĕngkeun sababaraha
djalma poerah ngoeroeskeun ijeu tanah;
sarawoeh kĕdah njandak [b] sapĕrlima
hasil tanah Mĕsir di djĕro noe toedjoeh
35 taoen kadjĕmbaran teja. 'Ari eta teh
sina pada ngoempoelkeun sadajana ka-
hasilan taoen noe sarae, anoe ka pajoen
teja, nja sina pada noempoekkeun gan-
doem di bawah kawasa Piraon, bade
pisangoeëun di nagara-nagara, sarĕng
36 kĕdah didjaraga. 'Geus kitoe kahasilan
teh sing djadi pĕpĕrĕnian, pitĕdaeun eusi
tanah, bade noe toedjoeh taoen patjĕ-
klik, anoe piajaeun di tanah Mĕsir teja;
sangkan tanah teh oelah dongkap ka
toempoer koe margi patjĕklik.

*a* 2 Radja 8: 1. *b* p. 47: 24, 26.

37 Ari pioendjoek teja [a] pangraos Piraon
hade pisan, kitoe deui pangrasa sadaja
38 mantri-mantrina. 'Ngalahir Piraon ka
mantri-mantrina: Pikoemahaeun oerang
manggih djalma sapĕrti ijeu, anoe ka-
39 asoepan Roh Allah? 'Seug Piraon nga-
lahir ka Joesoep: Sapedah Allah geus
maparin njaho eta sakabeh pĕrkara ka
andika, moal aja noe binangkit djeung
40 pintĕr mapakan andika. 'Andika noe
pinjabakeun sagĕdong kami, [b] sarta hal
parentah andika mangke ditoeroet koe

sakabeh rahajat kami; ngan sapangling-
gihan ijeu mah kami teh gĕde ti batan
41 andika. 'Ngalahir deui Piraon ka Joe-
soep: Masing nganjahokeun, kami teh
ka andika geus maparin njabak satanah
42 Mĕsir. 'Sarta Piraon [c] ngalaän tjingtjinna
ti ramo andjeunna, seug diasoepkeun ka
ramo Joesoep, djeung dianggoan koe
panganggo [d] boëh katji, sarta tĕnggĕk
Joesoep koe Piraon [e] dikangkaloengan
43 ĕmas. 'Tidinja disina toenggang kareta
noe kadoewa, kagoengan Piraon, sarta
aja noe pada tjĕtjĕloekan ti pajoeneu-
nana, kijeu: Geura tapak-toeoer! Djadi
Joesoep teh koe andjeunna dipaparin
44 njangking satanah Mĕsir. 'Djeung deui
lahiran Piraon ka Joesoep: Ijeu kami
Piraon; tatapi ari taja tĕrang andika
mah, saoerang ge moal ngadjoengdjoeng-
keun leungeunna atawa soekoena di sa-
45 tanah Mĕsir. 'Ari djĕnĕngan Joesoep koe
Piraon dilandi Sapnat Paäneah, sarta
dipaparin pigarwaeun, nja eta Asnat
poetra Potipera, noe djadi panghoeloe
di nagara On. Tidinja Joesoep ka loewar
ngidĕran tanah Mĕsir. *a* p. 45 : 16. *b* Djab.
105 : 21, 22; Lal. 7 : 10. *c* Est. 8 : 2. *d* Loek. 16 : 19.
*e* Dan. 5 : 7.

46 Ari oemoer Joesoep, keur mangsa ma-
rĕk di pajoeneun Piraon, radja Mĕsir
teja, [a] tiloe poeloeh taoen. Tidinja Joe-
soep ka loewar ti pajoeneun Piraon,
47 ngadjadjah satanah Mĕsir. 'Ari tanah
teh, di djĕro noe toedjoeh taoen kadjĕm-
baran teja, ngabidjilkeunana sipat tja-
48 tjanggeuman. 'Toeloej Joesoep ngoem-
poelkeun sakabeh kahasilan eta noe toe-
djoeh taoen, sakoer anoe aja di tanah
Mĕsir, seug kahasilan teh diasoepkeun
ka nagara-nagara; kahasilan nagara noe
di sakoerilingna, koe andjeunna diasoep-
49 keun ka djĕro nagarana. 'Djadi Joesoep
teh noempoekkeun gandoem teu kira-
kira lobana, [b] sapĕrti keusik noe di laoet,
datang ka eureun ngitoeng, karana geus
taja itoenganana. *a* 4 Moesa 4 : 3; 2 Sam. 5 : 4.
*b* p. 32 : 12; 1 Radja 4 : 29; Djab. 139 : 18.

50 Djeung deui Joesoep [a] meunang doewa
poetra lalaki, samemeh tĕpi ka taoen
patjĕklik teja; ari diowokeunana pikeun
Joesoep koe Asnat poetra Potipera,
51 panghoeloe On teja. 'Ari tjikalna koe
Joesoep dingaranan Mĕnase; karana
[saoerna] aing koe Allah geus disina ka-
lis ka sakabeh kasoesahan diri aing, ki-
toe deui ka saeusi-boemi rama aing.
52 'Dĕmi noe kadoewa koe andjeunna di-
ngaranan Epraim; karana [saoerna] aing
koe Allah [b] geus didjadikeun baranahan
dina tanah kabalangsakan aing.
*a* p. 46 : 20; 48 : 5. *b* 26 : 22.

53 Geus toetoep noe toedjoeh taoen ka-
djĕmbaran, anoe aja di tanah Mĕsir teja,
54 'sarta taoen patjĕklik geus ngamimitian
boekti, sakoemaha kasaoeran Joesoep
teja. Geus kitoe di sakabeh tanah-ta-
nah patjĕklik, tatapi di satanah Mĕsir
55 aja kahakanan. 'Ari geus datang patjĕ-
klik di satanah Mĕsir, seg djalma-djalma
pada sasambat ka Piraon, njoehoenkeun
tĕdaeun. Dĕmi timbalan Piraon ka sa-
kabeh oerang Mĕsir: Geura laleumpang
ka Joesoep; naon bae parentah Joesoep
56 ka maraneh, koedoe lalampahkeun. 'Ari
patjĕklik teja ninggang ka satonggong
boemi kabeh. Tidinja Joesoep moeka-
keun saniskara anoe beunang ngeusian,
bari toeloej ngadjoewal gandoem ka oe-
rang Mĕsir. Ari patjĕklik teh rosa katjida
57 di tanah Mĕsir. 'Djeung deui ti sakabeh
tanah pada datang ka Mĕsir, ngadareu-
heusan ka Joesoep, meuli gandoem; ka-
rana patjĕklik teh rosa pisan di saka-
beh tanah.

## PASAL 42.

Ari Jakoeb geus waspaoseun, jen di
Mĕsir aja gandoem, pok Jakoeb nga-
lahir ka poetra-poetrana: Naha mara-
2 neh silih-tendjo bae? 'Lahirna deui: Ma-
sing njaho, [a] ama ngadenge bedja, jen di
Mĕsir aja gandoem. Geura arijang ka di-
nja; koedoe meuli gandoem ka dinja pi-
keun oerang, [b] soepaja oerang hiroep,
3 oelah datang ka paeh. 'Bral saderek-
saderek Joesoep arijang, sapoeloeh oe-
4 rang, sĕdja meuli gandoem ka Mĕsir. 'Ari
Binyamin, raji Joesoep teja, koe Jakoeb
hanteu dipiwarang djeung saderek-sade-
rekna; karana lahiranana: Bisi manggih
5 koemaonam. 'Toeloej poetra Israil da-
rongkap, sĕdja meuli gandoem, tjampoer
djeung sakoer noe daratang; wantoe-
wantoe di tanah Kanaän ge patjĕklik.
*a* Lal. 7 : 12. *b* p. 43 : 8.

6 Ari Joesoep anoe njangking kawasa,
njĕkĕl tanah Mĕsir; nja andjeunna noe
ngadjoewal gandoem ka sakabeh priboe-

mi tanah. Toeloej saderek Joesoep nga-
dareuheusan, [a] seg saroedjoed ka an-
7 djeunna, njoeoeh kana taneuh. 'Ana
Joesoep ningali saderek-saderekna, teu
panglingeun, tatapi poera-poera teu oe-
ninga, sarta misaoerna bĕngis ka darinja.
Ari lahiranana ka darinja: Maraneh da-
tang ti mana? Pioendjoekna: Soemoe-
hoen, ti tanah Kanaän, soemĕdja nga-
8 doewit gandoem, baris tĕdaeun. 'Ari
Joesoep teu panglingeun ka saderek-
saderekna; dĕmi eta mah geus pada
9 pangling. 'Ras Joesoep elingeun ka im-
pianana, pĕrkara ngimpikeun marane-
hanana teja. Pok ngalahir deui ka da-
rinja: Maraneh teh djalma noe lolongok;
pangdatang maraneh hajang nendjo lĕ-
10 bah mana tanah ijeu ngaboeliklak. 'Ari
pioendjoekna ka andjeunna: Lain kitoe,
goesti; abdi gamparan, anoe mawi nga-
dareuheus teh, estoe sĕdja ngadoewit
11 gandoem, baris tĕdaeun. 'Abdi sadaja
anak djalma saoerang; abdi teh djal-
ma balĕnĕr; hanteu pisan-pisan abdi
gamparan djadi djalma noe lolongok.
12 'Lahiranana deui ka darinja: Moal ĕnja,
satĕgĕsna maraneh pangdatang teh ha-
jang nendjo lĕbah mana tanah ijeu nga-
13 boeliklak. 'Dĕmi pioendjoekna: Abdi
gamparan asalna doewa wĕlas doeloer
lalaki; abdi sadaja anak djalma saoe-
rang di tanah Kanaän; sajaktosna, boeng-
soena dangĕt ajeuna aja di poen bapa,
doepi noe saoerang deui mah geus teu
14 aja. 'Lahiran Joesoep ka darinja: Nja
eta noe koe kami ditjatoerkeun ka ma-
raneh, anoe kijeu teja: Maraneh teh
15 djalma noe lolongok. 'Maraneh dek di-
tjoba djalan kijeu: dĕmi djoemĕnĕnging
Piraon! maraneh moal ka loewar deui
ti dijeu, ari doeloer maraneh noe boeng-
16 soe teja tatjan datang ka dijeu. 'Saoe-
rang ti maraneh titah leumpang, ngala
doeloer maraneh; ari maraneh mah dek
ditoetoep. Eta omongan maraneh dek
ditjoba, maraneh sajaktina atawa lain;
oepama lain, dĕmi djoemĕnĕnging Pi-
raon! geus poegoeh maraneh teh djalma
17 noe lolongok. 'Toeloej pada diasoepkeun
kana pandjara, meunang tiloe poë.

*a* p. 37 : 10.

18 Ari dina poë noe katiloe pok Joesoep
ngalahir ka darinja: Koedoe milampah
kijeu, soepaja maraneh hiroep; [a] kami
19 teh sijeun koe Allah. 'Lamoen ĕnja mah
maraneh djalma bĕnĕr, doeloer maraneh
saoerang tĕtĕpkeun ditoetoep dina ijeu
imah maraneh dipandjara; ari maraneh
geura maroelang, mawa gandoem, tam-
20 ba langlajeuseun ahli-ahli maraneh. 'Seg
doeloer maraneh noe boengsoe teja ba-
wa ka kami, ngajakinkeun omongan
maraneh; ari kitoe mah maraneh moal
dipaehan. Toeloej ngalampahkeun kitoe.
21 'Pok mitjatoer doeloer pada doeloer:
Saĕnjana, oerang bareto milampah salah
ka doeloer oerang teja. Kasoesahan ha-
tena koe oerang katendjo, basana menta
dipikaroenja koe oerang; ari koe oerang
teu digoegoe, [b] kitoe noe matak oerang
22 kadatangan kasoesahan sakijeu. 'Nga-
djawab Roebin ka maranehanana, kijeu
djawabna: Mapan tjarek akang oge ha-
rita ka adi sakabeh, kijeu omong
akang: [c] Poma oelah dek migawe dosa
ka eta boedak; dĕmi koe adi hanteu di-
garoegoe; ajeuna sabalikna gĕtihna geu-
23 ning dipoendoet. 'Ari eta teh teu njara-
hoëun, jen koe Joesoep kahartos, wan-
toe-wantoe sasaoeranana djeung sade-
24 rek nganggo hidji djoeroe basa.' Seug Joe-
soep [d] malik ti maranehanana, bari na-
ngis. Toeloej majoen deui ka saderek,
sarta sasaoeran ka darinja. Geus kitoe
njandak [e] Simon ti maranehanana, bari
dibarogod sakali di hareupeun marane-
hanana. *a* p. 50 : 19. *b* 2 Tes. 1 : 6. *c* p. 37 : 21.
*d* p. 43 : 30. *e* p. 34 : 25; 49 : 7.

25 Tidinja Joesoep miwarang, wadah-
wadahna koedoe diareusian koe gan-
doem, sarta oewangna koedoe dipoe-
langkeun, diasoepkeun kana karoeng
saoerang-saoerangna, djeung koedoe pa-
da dibĕkĕlan baris di djalan. Prak nga-
26 lampahkeun kitoe ka darinja. 'Toeloej
pada ngamoewatkeun gandoemna kana
kalde-kaldena, bari seug marangkat ti
27 dinja. 'Geus kitoe noe saoerang moe-
kakeun karoengna, sĕdja maraban kal-
dena di pamondokan; beh nendjo oe-
wangna, doemadakan eta teh aja dina
28 lijang karoengna. 'Pok ngomong ka sa-
derek-saderekna: Oewang koela poelang
deui, malah-malah geuning aja dina ka-
roeng koela! Seg pada leutik hate,
sarta ngaromong doeloer pada doeloer,
bari rareuwaseun, kijeu pokna: Naha
Allah midamĕl kitoe ka oerang?

29 Tidinja darongkap ka tanah Kanaän,
ka Jakoeb ramana, sarta ngoeningakeun
ka andjeunna sakoer noe kasorang koe
30 maranehanana; pioendjoekna: 'Eta djal-
ma, djoengdjoenan tanah, běngis pisan
misaoerna ka koering; malah koering
sadaja koe andjeunna diangkěn sapěrtos
31 noe lolongok tanah. 'Děmi pihatoer koe-
ring ka andjeunna: Abdi teh djalma
balěněr; hanteu pisan-pisan abdi djadi
32 djalma noe lolongok. 'Asalna abdi teh
doewa wělas doeloer lalaki, estoe anak
sabapa; anoe saoerang geus teu aja,
doepi boengsoena dangět ajeuna aja di
33 poen bapa, di tanah Kanaän. 'Tidinja
eta djalma, djoengdjoenan tanah, mi-
saoer ka koering sadaja: Djalan kijeu
kami teh pitěrangeun, jen estoe ma-
raneh djalma běněr: doeloer maraneh
saoerang tinggalkeun di kami, děmi ma-
raneh njarokot tamba langlajeuseun ahli-
ahli maraneh, bari toeloej maroelang.
34 'Seg doeloer maraneh noe boengsoe teja
bawa ka kami, soepaja kami těrang,
jen maraneh lain djalma noe lolongok,
satěgěsna maraneh djalma balěněr; eta
doeloer maraneh noe saoerang koe kami
tangtoe dipaparinkeun deui ka maraneh,
sarta maraneh dek diidinan wara-wiri
35 dina ijeu tanah. 'Geus kitoe, mangsa
ngaroedoelkeun [a] karoeng-karoengna,
doemadakan, boengkoesanana oewang
aja dina karoeng saoerang-saoerangna.
Ana narendjo boengkoesanana oewang
teh, maranehanana sarta djeung ramana
pada sarijeuneun. *a* p. 42:27; 44:1.
36 Ngalahir Jakoeb ramana ka darinja:
[a] Maraneh ngalapoerkeun anak ama!
Joesoep geus teu aja, djeung Simon
geus teu aja; ari ajeuna maraneh rek
mawa Binyamin. Eta sakabeh pěrkara
37 matak tjilaka ka ama! 'Mioendjoek
Roebin ka ramana, kijeu pioendjoekna:
Mangga, paehan [b] anak koering lalaki
noe doewa, manawi Binyamin koe koe-
ring hanteu disanggakeun deui ka ama.
Moegi diselehkeun bae ka leungeun koe-
ring, tinangtos koe koering disangga-
38 keun deui ka ama. 'Děmi lahiran Ja-
koeb: Moal dibikeun eta anak ama koe
maraneh dibawa ijang; karana doeloerna
geus paeh, [c] ngan kari eta sorangan.
Saoepama eta teh manggih koemaonam
di djalan anoe rek dilakonan koe ma-
raneh, tangtoe maraneh matak noeroen-
keun boeoek ama noe bodas ka ěnggon
noe maot, kalawan kasoesahan.
*a* p. 43:14. *b* p. 46:9. *c* p. 44:20.

## PASAL 43.

Ari patjěklik teja [a] bangět katjida dina
2 eta tanah. 'Geus kitoe, mangsana gan-
doem, beunangna ngarala ti Měsir teja,
geus bejak didahar, pok ramana nim-
balan ka darinja kijeu: Geura laleum-
pang deui, koedoe mareuli deui pihaka-
3 neun oerang saeutik. 'Pok Joeda oen-
djoekan ka andjeunna, kijeu pioendjoek-
na: Eta djalma sangět nja ngelingan ka
koering sadaja, pilahirna: [b] Maraneh
moal narendjo deui beungeut kami, ka-
djaba lamoen doeloer maraneh teja miloe
4 djeung maraneh. 'Manawi eta doeloer
koering koe ama dipiwarang leumpang
sarěng koering sadaja, mangga, koering
sědja arijang, ngadoewit pidahareun ama.
5 'Sawangsoelna, madak eta koe ama han-
teu dipiwarang leumpang mah, koering
moal arijang; karantěn eta djalma ngala-
hir ka koering sadaja kijeu: Maraneh moal
narendjo deui beungeut kami, kadjaba
lamoen doeloer maraneh teja miloe
6 djeung maraneh. 'Ngalahir Israil: Naha
maraneh mana sakitoe goreng ka ama,
ngoeningakeun ka eta djalma jen ma-
7 raneh aja deui doeloer? 'Ari pioendjoek-
na: Eta djalma hantěm mariksakeun
pěrkawis koering sarěng pěrkawis sanak-
baraja koering; lahirna: [c] Koemaha, ba-
pa maraneh hiroep keneh? Naha ma-
raneh aja deui doeloer? Seg koering
ngoeninga ka andjeunna noemoetkeun
oengěling lahiran tadi. Koemaha koering
pitěrangeun, jen bakal nimbalan kijeu
teja: Eta doeloer maraneh koedoe bawa
8 mijang? 'Oendjoekan deui Joeda ka Is-
rail ramana: Mangga, boedak teh piwa-
rang leumpang, titipkeun ka koering;
geus kitoe koering sadaja rek darangdan,
sarěng ladjěng leumpang, [d] soepaja pada
hiroep, oelah koengsi maot, boh koe-
ring sadaja, boh ama, boh bararoedak.
9 'Nja koering anoe nanggoeng inja; soe-
mangga poendoet ti leungeun koering.
Manawi koe koering hanteu disangga-
keun deui ka ama, sarěng hanteu di-
djonghokkeun ka pajoeneun ama, daek
gadoeh dosa ka ama satoetoep oemoer.

10 'Karantĕn madak hanteu talangke mah,
kantĕnan ajeuna geus keuging doewa
11 balik. 'Toeloej Israil ramana ngalahir
ka darinja: Lamoen kitoe mah, atoeh
koedoe migawe kijeu: koedoe njarokot
hasil tanah ijeu anoe pangkapoedjina,
asoepkeun ka wadah-wadah maraneh,
seg barawa ijang,[e] pikeun pangabakti
ka eta djalma;[f] nja eta geutah tamba
saeutik reudjeung madoe saeutik, sam-
bara-sambara reudjeung moer, boewah
12 lengkeng sarta boewah kanari. 'Djeung
koedoe mawa oewang doewa kali meuli;
karana oewang anoe poelang deui dina
lijang karoeng maraneh teja koe mara-
neh koedoe dibawa disanggakeun deui,
13 boa kasalahan. 'Sarta doeloer maraneh
teh bawa bae, seg darangdan, geura nga-
14 deuheusan deui ka eta djalma. 'Ari Al-
lah anoe moerba-wisesa moegi-moegi
ka maraneh maparin kawĕlasan di pa-
joeneun eta djalma, soepaja doeloer ma-
raneh noe hidji deui sarta djeung Bin-
yamin koe eta djalma dipiwarang
moendoer barĕng djeung maraneh. Ari
moenggoeh ama teja, oepama datang
ka lapoer anak mah, iklas lapoer oge!

*a* p. 41:31. *b*. p. 44:23. *c* p. 44:19, 20. *d* p. 42:2. *e* Sil. 18:16. *f* p. 37:25.

15 Pek eta djalma njarokot pangabakti
teja, sarta mawa oewang doewa kali
meuli, kitoe deui Binyamin; djoeng ari-
jang ka Mĕsir. Sadongkapna pada marĕk
16 ka pajoeneun Joesoep. 'Barang Joesoep
ningali Binyamin miloe djeung mara-
nehanana, seug nimbalan ka noe njĕkĕl
gĕdongna: Ijeu djalma-djalma anteur-
keun ka gĕdong, sarta koedoe meuntjit
peupeuntjitan, bari disadijakeun sakali;
karana ijeu djalma-djalma ĕngke tĕngah
17 poë dalahar djeung kami. 'Prak eta djal-
ma ngalampahkeun sakoemaha timbalan
Joesoep; djalma-djalma teja koe eta djal-
ma didjadjapkeun ka gĕdong Joesoep.
18 'Seug djalma-djalma teh sarijeuneun, sa-
bab diarasoepkeun ka gĕdong Joesoep.
Pok ngaromong: Hal pĕrkara oewang,
anoe poelang deui dina karoeng-karoeng
oerang bareto teja, noe matak oerang
diasoepkeun; tangtoe dek naragas ka
oerang sarta naradjang ka oerang; meu-
reun oerang teh ditjokot didjijeun boe-
dak, sarta djeung kalde-kalde oerang.
19 'Toeloej pada njampeurkeun ka eta djal-
ma, noe njĕkĕl gĕdong Joesoep teh, bari
mihatoer ka dinja di hareupeun lawang
20 gĕdong, 'kijeu pihatoerna: Noen, djoe-
ragan! koering bareto ka darijeu, meuli
21 gandoem. 'Geus kitoe, mangsa daratang
ka pamondokan, ana diboekakeun ka-
roeng-karoeng koering,[a] doemadakan,
oewang saoerang-saoerang aja dina li-
jang karoengna, oewang koering sadaja
satimbang beuratna; dĕmi koe koering
22 sadaja dibantoen deui. 'Sarĕng koering
mijang teh ka dijeu ngabantoen oewang
sedjen ongkoh, sĕdja meuli deui gan-
doem, pikeun tĕdaeun. Doeka teuing
anoe neundeun oewang koering teja dina
23 karoeng-karoeng koering. 'Ari saoerna:
Sampejan sing sarĕnang, montong teu-
ing sarijeun! Allah sampejan djeung Al-
lah rama sampejan maparin pĕpĕndĕ-
man ka sampejan dina karoeng-karoeng
sampejan; oewang sampejan teja geus
datang ka kaoela. Sarta eta djalma[b]
ngaloewarkeun Simon teja ka marane-
24 hanana. 'Tidinja eta djalma-djalma koe
djalma teh dibawa asoep ka gĕdong
Joesoep,[c] sarta diberean tjai; pek pada
ngoembah soekoena; samalah kalde-kal-
25 dena diparaban. 'Toeloej pada njadija-
keun pangabakti teja, tjawisan Joesoep
soemping wantji tĕngah poë; karana
geus mareunang bedja, jen di dinja bakal
pada barangdahar.

*a* p. 42:28, 35. *b* p. 42:24. *c* p. 24:32.

26 Geus kitoe Joesoep soemping ka gĕ-
dong. Gantjang pada njanggakeun ka
andjeunna pangabakti beunangna mawa
teja, di djĕro gĕdong, sarta[a] pada soe-
djoed ka andjeunna, njoeoeh kana taneuh.
27 'Seug Joesoep mariksakeun ka darinja
salamĕt hanteuna, sarta ngalahir kijeu:
Koemaha, bapa maraneh, anoe sĕpoeh,
anoe koe maraneh ditjatoerkeun teja,
28 salamĕt? Koemaha, hiroep keneh? 'Ari
pioendjoekna: Bĕrkah, abdi gamparan,
poen bapa, salamĕt; hiroep keneh noen.
29 Broek deui saroedjoed. 'Ana Joesoep
tjĕngkat sotjana, sarta ningali Binyamin
rajina, poetra saiboe, pok ngalahir: Na-
ha, nja ijeu doeloer maraneh noe boeng-
soe, anoe koe maraneh ditjatoerkeun
ka kami teja? Seg ngalahir deui: Eh
ĕnoeng! moegi aja sih-koernija Allah ka
30 maneh. 'Toeloej Joesoep gĕsat-gĕsoet
moeroe geusan nangis; karana ngĕntab

kawĕlasanana ka rajina; seug lĕbĕt kana
31 hidji kamar, sarta nangis di dinja. 'Geus
kitoe sipeunteu, bari toeloej ka loewar
deui, sarta ngarĕkĕtkeun andjeun. Tidi-
nja nimbalan: Geura ngatoer kadaharan.
32 'Prak diatoerkeun baris andjeunna nja-
lira, sarta baris saderekna sabatoer eta,
kitoe deui baris oerang Mĕsir, anoe sok
dahar sasarĕngan djeung Joesoep, saba-
toer eta. Sabab oerang Mĕsir hanteu
kongang dahar djeung oerang Ibrani
reudjeung, karana [b] lampah kitoe kagi-
33 roek oerang Mĕsir. 'Gek tjaralik di pa-
joeneunana, tjikalna noeroetkeun katji-
kalanana, ari boengsoena noeroetkeun
kaboengsoeanana; noe matak eta djalma
silih-tendjo djeung doeloer bari hare-
34 raneun. 'Toeloej pada dipoepoendoetan
katoewangan ti pajoeneun Joesoep. Dĕ-
mi katoewangan Binyamin lima kalieun
lobana katoewangan anoe reja. Sarta
pada ngaleueut, datang ka wararĕgna
djeung andjeunna. *a* p. 42:6. *b* p. 46:34.

## PASAL 44.

Geus kitoe Joesoep miwarang ka noe
njĕkĕl gĕdongna teja, kijeu piwara-
nganana: Karoeng-karoeng eta djalma
geura areusian koe kahakanan, saka-
bawana bae; [a] ari doewit saoerang-saoe-
rang teundeun dina lijang karoengna.
2 'Djeung deui loemoer kami, loemoer pe-
rak teja, koedoe teundeun dina lijang
karoeng anoe boengsoe, sarta djeung
pameulina gandoem. Prak ngalampah-
keun sapilahir Joesoep, anoe dilahirkeun
3 teja. 'Isoek-isoek, barang bjar, heug eta
djalma-djalma didjoeroeng lakoe, ma-
4 ranehanana djeung kalde-kaldena. 'Ba-
rang geus ka loewar ti dajeuh, tatjan
djaraoeh, seg Joesoep nimbalan ka noe
njĕkĕl gĕdongna teja: Maneh geura dang-
dan, koedoe ngoedag njoesoel eta djalma-
djalma; dimana geus kasoesoel, koedoe
ngomong ka darinja kijeu: [b] Naha koe
maraneh kahadean dibalĕs koe kago-
5 rengan? 'Lain nja eta, noe koe goesti
kaoela sok dianggo ngaleueut, sarta sok
dianggo norah? Goreng tĕmĕn lampah,
6 anoe koe maraneh dilampahkeun. 'Ba-
rang geus kasoesoel, pok eta djalma
mitjatoer ka darinja sakoemaha kasa-
7 oeran tadi. 'Dĕmi pihatoerna ka eta
djalma: Naha djoeragan misaoer kasa-
oeran kitoe? Sageuj teuing abdi gam-
paran ngalampahkeun eta pĕrkawis!
8 'Dalah oewang, noe koe koering sadaja
kapĕndak dina lijang karoeng koering
teja, [c] koe koering sadaja geus dipoe-
langkeun deui ka andjeun ti tanah Ka-
naän; na koemaha koering ti gĕdong
goesti andjeun rek maling perak atawa
9 ĕmas? 'Mana-mana abdi gamparan anoe
kapĕndak njimpĕn, mangga paehan; sa-
malah koering noe reja sanggoep djadi
10 boedak djoeragan. 'Ari saoerna: Hade
ajeuna, kitoe bae, sakoemaha omongan
maraneh. Saha-saha anoe kapanggih
ngampihan, nja eta pidjadieun boedak
kami; dĕmi maraneh noe reja mah han-
11 teu salah. 'Gagantjangan pada noeroen-
keun sakaroeng-sakaroengna kana ta-
neuh, bari pada moekakeun sakaroeng-
12 sakaroengna. 'Toeloej djalma teh ngoe-
bĕk-ngoebĕk; ngamimitianana ti noe
pangkolotna, nganggeuskeunana di
boengsoena; ari loemoer teh kapang-
gihna dina karoeng Binyamin. *a* p. 43:21.
*b* Jĕr. 18:20. *c* p. 43:21.

13 Pek eta djalma [a] pada njosoëk pa-
pakeanana; toeloej hidji-hidji pada nga-
moewatan deui kaldena, bari seug baralik
14 deui ka dajeuh. 'Sadongkapna boes Joe-
da djeung saderek-saderekna arasoep ka
gĕdong Joesoep, da andjeunna aja keneh
di dinja. [b] Broek pada ngaroeboehkeun
maneh ka pajoeneun andjeunna, kana
15 taneuh. 'Ngalahir Joesoep ka darinja:
Nahaon kalakoean kitoe, anoe dilam-
pahkeun koe maraneh? Koetan maraneh
hanteu njaho, jen koe djalma noe sa-
16 pĕrti kami tangtoe katorah? 'Ngawang-
soel Joeda: Simkoering sadaja koemaha
nja oendjoekan ka goesti, koemaha nja
mihatoer, sarĕng koemaha nja ngabĕ-
nĕrkeun maneh? [c] Kadorakaän abdi-abdi
gamparan koe Allah geus kapĕndak.
Soemangga, simkoering pada djadi boe-
dak goesti, boh simkoering anoe reja,
boh anoe kapanggih njimpĕn loemoer
17 teja. 'Dĕmi lahiran Joesoep: Sageuj teu-
ing kami teh, ngalampahkeun anoe ki-
toe pĕtana! Djalma noe kapanggih
ngampihan loemoer teh, nja eta noe
pidjadieun boedak kami; ari maraneh
noe reja, geura maroelang bae ka bapa
maraneh, sarta sing salamĕt. *a* p. 37:34.
*b* p. 42:6. *c* p. 42:21, 22.

18 Toeloej Joeda sĕr marĕkna ka an-
djeunna, sarta mihatoer kijeu: Noen
goesti! madak aja paidin, abdi gam-
paran sĕdja ngoendjoekkeun pioendjoek
sakĕtjapeun ka tjĕpil goesti, sarĕng moe-
gi oelah djadi bĕndoe ka abdi gampa-
ran, karantĕn goesti teh sami sarĕng
19 Piraon. 'Goesti ka pĕngkĕr marijos ka
abdi-abdi, kijeu parijosna: Koemaha, ma-
raneh boga keneh bapa atawa doeloer?
20 'Seug abdi teh aroendjoekan ka goesti:
Soemoehoen, gadoeh keneh bapa, geus
sĕpoeh, sarĕng kagoengan deui hidji poe-
tra lalaki, beunang keur mangsa geus
sĕpoeh, boengsoena; ari kakana geus
maot, djadi kantoen eta sorangan bae
poetra iboena, sarĕng koe poen bapa
21 dipikanjaäh pisan. 'Ladjĕng goesti nim-
balan ka abdi-abdi gamparan: Eta koe-
doe bawa mijang ka kami, da kami teh
22 hajang nilik ka dinja. 'Seug abdi teh
aroendjoekan ka goesti: Eta boedak
moal wĕrateun nilarkeun poen bapa; sa-
oepami nilarkeun bapa mah, tinangtos
23 bapa maot. 'Ladjĕng goesti ngalahir ka
abdi-abdi: Oepama eta doeloer maraneh
noe boengsoe hanteu miloe djeung ma-
raneh mah, maraneh moal nendjo-nen-
24 djo deui beungeut kami. 'Geus kitoe,
mangsa abdi darongkap ka abdi gam-
paran, poen bapa, seg pilahir goesti koe
25 abdi sadaja dioeningakeun ka bapa. 'La-
mi-lami poen bapa ngadawoeh: Geura
laleumpang deui, koedoe mareuli deui
26 pihakaneun oerang saeutik. 'Pok abdi
sadaja aroendjoekan: Simkoering han-
teu warĕrat mijang; manawi doeloer
simkoering noe boengsoe miloe, mangga
sĕdja mijang; karantĕn simkoering moal
kenging narendjo pameunteu eta djalma,
ari doeloer simkoering noe boengsoe
mah hanteu miloe sarĕng simkoering.
27 'Ladjĕng abdi gamparan, poen bapa,
ngalahir ka abdi sadaja kijeu: Maraneh
pada njaho, garwa kami poetraänana
28 pikeun kami ngan doewa siki. 'Anoe
hidji geus ka loewar ti kami, ari omong
kami: [a] Geus tangtoe disasaäk; sarta
koe kami teu katendjo deui tĕpi ka
29 ajeuna. 'Saoepama maraneh [b] mawa ijeu
ongkoh ti hareupeun kami, seg manggih
koemaonam, tangtoe maraneh matak
noeroenkeun boeoek kami noe bodas
ka ĕnggon noe maot, kalawan karipoe-
30 han. 'Ari ajeuna, oepami abdi dongkap
ka abdi gamparan, poen bapa, doepi
boedak teh hanteu dibantoen deui, sa-
rehing njawana katjangtjang ka njawa
31 boedak, 'geus kitoe, ana ningali jen
boedak teh hanteu aja, tinangtos bapa
maot; [c] djadi abdi-abdi matak noeroen-
keun ramboet abdi gamparan, poen ba-
pa, anoe geus bodas, ka ĕnggon noe
32 maot, kalawan kasoesahan. 'Karantĕn
diri abdi geus nanggoeng eta boedak
ka poen bapa; ari pioendjoek abdi: [d]
Manawi koe koering hanteu disangga-
keun deui mah ka ama, daek gadoeh
33 dosa ka ama satoetoep oemoer. 'Ari
ajeuna, diri abdi moegi diidinan tĕtĕp
di dijeu, ngagĕntosan eta boedak, djadi
abdi goesti; doepi eta boedak moegi
diidinan moendoer sarĕng doeloer-doe-
34 loer. 'Karantĕn pikoemahaeun diri abdi
nja moendoer ka poen bapa, ari boedak
hanteu sarĕng mah? Oelah koengsi diri
abdi nendjo karipoehan, anoe pikapĕn-
dakeun koe poen bapa.

*a* p. 37:33. *b* p. 42:36. *c* p. 42:38. *d* p. 43:9.

## PASAL 45.

Tidinja Joesoep geus teu ijasaeun nga-
rĕkĕtkeun andjeun ka sakabeh anoe
keur doemeuheus ka andjeunna. Pok
ngalahir sarta bĕdas: Sakabeh djalma
geura ka loewar ti kami! Djadi taja
djalma hidji-hidji atjan anoe doemeu-
heus ka Joesoep, waktoe ngawaktjakeun
2 andjeun ka saderek-saderekna. 'Tidinja
nangis, sarta bĕdas, wani kadarenge koe
oerang Mĕsir, malah kadenge koe djalma
3 eusi gĕdong Piraon. 'Toeloej Joesoep
ngalahir ka saderek-saderekna: Ijeu ka-
oela Joesoep. Koemaha, ama hiroep ke-
neh? Dĕmi saderekna teu barisaeun nga-
wangsoel ka andjeunna; karana pada soe-
4 mĕblak di pajoeneunana. 'Ngalahir deui
Joesoep ka saderek-saderekna: Geura
alisĕr ka kaoela! Sĕr alisĕr. Lahiranana:
Ijeu kaoela Joesoep, doeloer maraneh,
anoe koe maraneh didjoewal ka Mĕsir
5 teja. 'Dĕmi ajeuna, oelah rek ngarĕrik
pikir, sarta oelah rek panas ati maraneh,
tina sabab ngadjoewal kaoela ka dijeu;
karana kaoela [a] koe Allah dileumpang-
keun ti heulaeun maraneh, soepaja ma-
6 tak ngahiroepan. 'Karana geus doewa
taoen ajeuna patjĕklik di sadjĕro ijeu

tanah, sarta lima taoen deui moal aja
noe njamboet, soemawonna diboewat.
7 'Ari kaoela koe Allah dileumpangkeun
ti heulaeun maraneh, soepaja djadi lan-
taran maraneh teh kari di boemi, [b]
djeung soepaja djadi lantaran ngahi-
roepan ka maraneh, matak kaleupasan
8 gĕde. 'Ari ajeuna, [c] lain maraneh anoe
ngadatangkeun kaoela ka dijeu, istoe-
ning Allah; sarta kaoela koe andjeunna
didjadikeun bapa Piraon, toer didjadi-
keun djoengdjoenan, njĕkĕl sagĕdongna,
djeung marentah ka sakoeriling tanah
9 Mĕsir. 'Gĕsat-gĕsoet, geura maroelang
ka ama, sarta koedoe kijeu nja oen-
djoekan ka andjeunna: Kijeu pioendjoek
poetra ama Joesoep: Koering koe Allah
didjadikeun djoengdjoenan, njĕkĕl sa-
koeriling Mĕsir. Mangga, geura ngalih
10 ka koering; oelah arek lami. 'Sarĕng
ama bade linggih [d] di tanah Gosen, djadi
deukeut ka koering; nja salira ama sara-
woeh poetra-poetoe ama; kitoe deui ĕm-
be-domba ama sarĕng sapi ama, kalajan
11 sadajana bae kagoengan. 'Ari koering
teh sĕdja njĕkapan ka ama di dinja; ka-
rantĕn patjĕklik teh lima taoen deui;
soepaja salira ama, sarĕng saeusi boemi
ama, sarawoeh sadajana bae kagoengan,
12 oelah kakirangan. 'Tah geuning, panon
diri maraneh, djeung panon adi kaoela
Binyamin, narendjo [e] jen estoe biwir
kaoela anoe keur sasaoeran ka mara-
13 neh. 'Sarta koedoe ngoeningakeun ka
ama sakabeh kamoeljaän kaoela di Mĕ-
sir, djeung saniskara noe katendjo koe
maraneh; sarta sing gĕsat-gĕsoet, ama
14 teh geura bawa ngalih ka dijeu. 'Toeloej
Joesoep ngarangkoel kana poendoek
Binyamin rajina, bari nangis; kitoe deui
Binyamin nangis dina tĕnggĕk Joesoep.
15 'Seug njijoeman ka sakabeh saderekna
sarta ditangisan. Sanggeusna kitoe sa-
derekna pada sasaoeran djeung an-
djeunna. *a* Djab. 105:17. *b* p. 47:12; 50:20.
*c* Lal. 4:28. *d* p. 46:28; 47:11. *e* p. 42:23.

16 Geus kitoe bedjana kadenge koe djal-
ma eusi gĕdong Piraon; tjek bedja: [a] Sa-
derek Joesoep saroemping! [b] Ari pang-
raos Piraon hade pisan; kitoe deui pang-
17 rasa mantri-mantrina. 'Ngalahir Piraon
ka Joesoep: Geura marentah ka doeloer-
doeloer awak: Maraneh koedoe milam-
pah kijeu: Koedoe ngamomotan sato-
sato maraneh, seg geura laleumpang,
18 maroelang ka tanah Kanaän. 'Geus kitoe
koedoe njarokot bapa maraneh, sarta
djeung saeusi imah maraneh, bari toeloej
ka darijeu, ka kami; seg maraneh koe
kami dek dibere [c] anoe panghadena di
tanah Mĕsir, sarta pihakaneun maraneh
19 gadjihing ijeu tanah. 'Nja awak noe
meunang timbalan. Geura pada mi-
lampah kijeu: koedoe marawa kareta
ti tanah Mĕsir pikeun maraneh, baris
anak-rabi maraneh, sarta toenggang-
keun bapa maraneh, seug ka darijeu.
20 'Djeung deui panon maraneh oelah hawa-
tir teuing koe hal paparabotan' maraneh;
karana noe panghadena di satanah Mĕ-
sir adjang maraneh. *a* Lal. 7:13. *b* p. 41:37.
*c* p. 47:6.

21 Prak poetra Israil pada ngalampah-
keun kitoe, sarta koe Joesoep dibaha-
nan kareta, noemoetkeun timbalan Pi-
raon; djeung dipaparin pisangoeëun ba-
22 ris di djalan. 'Toer sadajana dipaparin
[a] pisalin, hidji sewang; dĕmi Binyamin
mah dipaparin oewang perak tiloe ra-
23 toes gĕbleg, djeung lima pisalin. 'Malah-
malah ngintoenkeun' ka ramana, nja
ijeu: sapoeloeh kalde lalaki, dimoewatan
barang Mĕsir anoe pangaloes-aloesna,
djeung sapoeloeh kalde bikang, dimoe-
watan gandoem djeung roti, sarta ka-
daharan, pikeun ramana, baris di djalan.
24 'Toeloej saderek-saderekna didjoeroeng
lakoe; bral marangkat; ari saoer Joe-
soep ka darinja: Papatjoewan dek
paseja di djalan. *a* Hak. 14:12.
*b* p. 42:22.

25 Djoeng marangkat ti Mĕsir, toeloej
darongkap ka tanah Kanaän, ka Ja-
26 koeb ramana. 'Gantjang pada ngoeninga
ka andjeunna, kijeu pioendjoekna: Joe-
soep hiroep keneh; malah nja eta pisan
noe njangking kawasa ka satanah Mĕ-
sir teh! Seug manah Jakoeb teh leu-
leus, [a] karana teu pĕrtjajaeun ka darinja.
27 'Toeloej pada ngoendjoekkeun ka an-
djeunna sadajana kasaoeran Joesoep,
anoe disaoerkeun ka maranehanana
teja, sarta ningali eta kareta-kareta,
noe koe Joesoep dikintoenkeun keur
titihaneun andjeunna. Tidinja soekma
28 Jakoeb ramana hoerip. 'Pok Israil
ngalahir: Tjoekoep sakitoe! Joesoep,
anak ama, hiroep keneh! ama dek

leumpang, hajang manggihan meung-
peung ama hiroep keneh. *a* Loek. 24 : 41.

## PASAL 46.

Tidinja [a] Israil djĕngkar, njandak sa-
kabeh kagoenganana. Ana geus dong-
kap [b] ka Berseba, toeloej ngoerbankeun
koerban peuntjitan bade ka Allah Ishak
2 ramana. 'Geus kitoe Allah nimbalan ka
Israil dina titingalian ti peuting, kijeu
timbalanana: Jakoeb! Jakoeb! Ari
wangsoelanana: [c] Noen, ijeu simkoering.
3 'Timbalanana: Ijeu kami Allah, nja Al-
lah bapa maneh. Montong sijeun-sijeun
mijang ka Mĕsir teh; [d] karana maneh koe
kami rek didjadikeun bangsa gĕde di
4 dinja. 'Kami rek njarĕngan ka maneh
mijang ka Mĕsir teh, sarta mĕngke ma-
neh koe kami dibalikkeun, tangtoe moe-
lang deui; [e] malah Joesoep bakal noeng-
5 koep leungeunna ka panon maneh. 'Prak
Jakoeb dangdan, ladjĕng ti Berseba; ari
poetra Israil noenggangkeun Jakoeb ra-
mana sarta djeung poetra-garwa sada-
jana kana kareta-kareta, anoe koe Pi-
raon dikintoenkeun keur titihaneun Ja-
6 koeb teja. 'Sarta marawa ingon-ingon-
na, reudjeung radja-kajana, beunang sa-
dajana di tanah Kanaän; toeloej saroem-
ping ka Mĕsir, nja Jakoeb sarta djeung
7 sakabeh toeroenanana. 'Poetra-poetoe-
na noe lalaki ditjarandak, kitoe deui poe-
tra-poetoena noe awewe; sadajana bae
toeroenanana koe andjeunna ditjandak
ngalih ka Mĕsir. *a* p. 15 : 13; Djab. 105 : 23.
Jĕs. 52 : 4. *b* p. 26 : 23. *c* p. 31 : 11. 2 Moesa 3 : 4.
*d* p. 35 : 11, 12; 48 : 4. *e* p. 50 : 1.

8 Ijeu teh [a] djĕnĕngan poetra-poetoe
Israil, noe daratang ka Mĕsir: Jakoeb
djeung poetra-poetoena. Tjikal Jakoeb
9 nja eta Roebin. 'Ari poetra Roebin teja
10 Hanok, Paloe, Hesron djeung Karmi. 'Ari
poetra Simon teja Jĕmoeël, Jamin, Ohad,
Jakin djeung Sohar; aja deui Saoel, anoe
11 djadi anak awewe oerang Kanaän. 'Ari
poetra Lewi teja Gerson, Kahat djeung
12 Mĕrari. 'Ari poetra Joeda teja Er, Onan,
Sela, Peres djeung Serah. [b] Dĕmi Er
djeung Onan teja geus paraeh di tanah
Kanaän. Djeung deui poetra Peres teja
13 Hesron djeung Hamoel. 'Ari poetra Isas-
kar teja Tola, Poewa, Job djeung Sim-
14 ron. 'Ari poetra Sĕboeloen teja Sered,
15 Elon djeung Jahlel. 'Nja eta kabeh poe-
tra Lea, beunangna ngowokeun pikeun
Jakoeb di Mesopotami, sarta djeung
Dina, poetrana noe awewe teja. Djoem-
lah poetra-poetoena, lalaki-awewe, tiloe
poeloeh tiloe djiwa. *a* 2 Moesa 6 : 14; 4 Moesa
26 : 5. *b* p. 38 : 7—10.

16 Ari poetra Gad teja Sipjon djeung
Hagi, Soeni djeung Esbon, Eri, Arodi
17 djeung Areli. 'Ari poetra Aser teja
Jimna, Jiswa, Jiswi djeung Bĕria; [a]
aja deui Serah, sadSerekna noe awewe.
Ari poetra Bĕria teja Heber djeung
18 Malkiël. 'Nja eta kabeh poetra Silpa,
anoe koe Laban dilelerkeun ka Lea poe-
trana teja, toeloej ngadjoeroekeun pi-
keun Jakoeb anoe tadi; gĕnĕp wĕlas
djiwa. *a* 4 Moesa 26 : 46.

19 Poetra Rahel, geureuha Jakoeb teja,
20 Joesoep djeung Binyamin. 'Ari Joesoep
meunang poetra di tanah Mĕsir, [a] anoe
diowokeun pikeun andjeunna koe As-
nat poetra Potipera, panghoeloe On teja;
21 nja eta Mĕnase djeung Epraim. 'Ari
poetra Binyamin teja Bela, Beker djeung
Asbel, Gera djeung Naäman, Ehi djeung
Ros, Moepim, Hoepim djeung Arĕd.
22 'Nja eta kabeh poetra Rahel, anoe dio-
wokeun pikeun Jakoeb. Djoemlah opat
wĕlas djiwa. *a* p. 41 : 50—52.

23 24 Ari poetra Dan teja Hoesim. 'Ari
poetra Naptali teja Jahsel, Goeni, Jeser
25 djeung Silem. 'Nja eta kabeh poetra
Bilha, anoe koe Laban dilelerkeun ka
Rahel poetrana, toeloej ngadjoeroekeun
pikeun Jakoeb anoe tadi. Djoemlah
toedjoeh djiwa.

26 Sakabeh djiwa, noe ngiring Ja-
koeb ngalih ka Mĕsir, anoe ka loewar
ti angkengna, kadjaba ti garwa-garwa
poetra Jakoeb, djoemlah gĕnĕp poeloeh
27 gĕnĕp djiwa. 'Ari poetra Joesoep, anoe
diowokeun pikeun andjeunna di Mĕsir
teja, doewa djiwa. [a] Djoemlah saeusi
boemi Jakoeb, anoe asoep ka Mĕsir teh,
toedjoeh poeloeh djiwa. *a* 2 Moesa 1 : 5;
5 Moesa 10 : 22.

28 Tidinja Jakoeb miwarang Joeda ti
pajoen ka Joesoep, soepaja bisa noe-
doehkeun djalan ti pajoen ka tanah Go-
sen. Toeloej saroemping ka tanah Gosen.
29 'Gantjang Joesoep miwarang masang
karetana, toeloej angkat, mapagkeun Is-
rail ramana ka Gosen. Ana geus patĕ-
pang djeung ramana, gabroeg ngarang-

koel kana tĕnggĕkna, sarta nangis dina
30 tĕnggĕkna lila pisan. 'Pok Israil ngala-
hir ka Joesoep: [a] Ajeuna ama soeka
paeh, sanggeus nendjo deui raraj ĕnoeng,
geus poegoeh ĕnoeng teh hiroep keneh.
31 'Geus kitoe Joesoep ngalahir ka sade-
rek-saderekna sarta ka saeusi boemi ra-
mana: Kaoela dek indit, ngoeninga ka
Piraon, sĕdja oendjoekan ka andjeunna
kijeu: Doeloer-doeloer koering sarĕng
saeusi imah rama koering, anoe di ta-
nah Kanaän teja, geus darongkap ka
32 koering. 'Ari eta djalma-djalma pada
djadi pangangon domba, wantoe-wantoe
djaradi toekang ingon-ingon; ari ĕmbe-
dombana, sarĕng sapina, sarawoeh sa-
dajana bae gagadoehanana, dibarantoen.
33 'Dĕmi geus kitoe, lamoen maraneh koe
Piraon disaoer, sarta dipariksa: Naon
34 pagawean maraneh? 'Koedoe pada oen-
djoekan kijeu: Abdi gamparan djaradi
toekang ingon-ingon, ti boeboedak dong-
kap ka ajeuna, bagija diri abdi, bagija
karoehoen abdi. Nja eta soepaja mara-
neh diidinan tjaritjing di tanah Gosen;
[b] karana sakabeh pangangon domba ka-
giroek oerang Mĕsir. *a* p. 45:28. *b* p. 43:32.

## PASAL 47.

Tidinja Joesoep ngadeuheusan, bari seug
ngoeninga ka Piraon, kijeu pioendjoek-
na: Poen bapa sarĕng poen doeloer-doe-
loer teja geus darongkap ti tanah Ka-
naän, ngabantoen ĕmbe-dombana sarĕng
sapina, kalajan sadajana bae gagadoeha-
nana; sajaktosna, araja di tanah Gosen.
2 'Sarta Joesoep ti pĕlĕbah saderekna njan-
dak lima djalma, toeloej dideuheuskeun
3 ka pajoeneun Piraon. 'Ngalahir Piraon
ka saderek-saderekna: Naon pagawean
maraneh? Ari pioendjoekna ka Piraon:
Soemoehoen, abdi gamparan djaradi pa-
ngangon domba, bagija diri abdi, bagija
4 karoehoen abdi. 'Pioendjoekna deui ka
Piraon: Poerwana abdi darongkap, ha-
jang ngoembara di tanah ijeu; karantĕn
geus taja pisan pangangonan pikeun
ingon-ingon diri abdi, wantoening di
tanah Kanaän bangĕt pisan patjĕklikna.
Doepi ajeuna, moegi-moegi ngidinan abdi
gamparan tjaritjing di tanah Gosen.
5 'Ngalahir Piraon ka Joesoep, kijeu la-
hirna: Rama awak reudjeung doeloer-
doeloer awak geus daratang ka awak.
6 'Tanah Mĕsir teh [a] aja di hareupeun awak;
eta rama awak reudjeung doeloer-doe-
loer awak sina tjaritjing [b] di noe panga-
loesna tanah ijeu, nja eta sina tjaritjing
di tanah Gosen. Sarta oepama awak
tĕrang, di maranehanana aja djalma
bisa, nja eta djaradikeun kapala ingon-
ingon, njĕkĕl anoe kami. *a* p. 34:10. *b* p. 45:18.
7 Tidinja Joesoep ngalĕbĕtkeun Jakoeb
ramana, dideuheuskeun ka pajoeneun
Piraon. [a] Seug Jakoeb ngabĕrkahan ka
8 Piraon. 'Ngalahir Piraon ka Jakoeb:
Sabaraha rejana taoen oemoer bapa?
9 'Ari pihatoer Jakoeb ka Piraon: [b] Re-
jana taoen pangoembaraän sadkaoela
saratoes tiloe poeloeh taoen. Saeutik
nja arawon bilangan taoen oemoer sad-
kaoela teh, sarĕng hanteu ngoedag kana
rejana taoen oemoer sĕpoeh-sĕpoeh sad-
kaoela, dina lamina pangoembaraänana.
10 'Seug Jakoeb ngabĕrkahan deui ka Pi-
raon, bari toeloej ka loewar ti pajoeneun
Piraon. *a* Ibr. 7:7. *b* Djab. 39:13; 119:19;
Ibr. 11:13—16.
11 Geus kitoe Joesoep mĕrĕnahkeun ra-
mana djeung saderek-saderekna, pada
dileler milik [a] di tanah Mĕsir, di noe
pangaloesna tanah eta, nja eta di tanah
Raämses, sakoemaha timbalan Piraon
12 teja. 'Sarta Joesoep njĕkapan ka ramana
djeung ka saderek-saderekna, sarta ka
saeusi boemi ramana, noeroetkeun re-
jana baroedak. *a* 2 Moesa 12:37.
13 Ari di sakabeh tanah taja pisan ka-
hakanan; karana patjĕklik teh bangĕt
kabina-bina, wani tanah Mĕsir djeung
tanah Kanaän kalempohan tina sabab
14 patjĕklik. 'Tidinja Joesoep moengpoe-
loengkeun sakabeh oewang, anoe ka-
panggih di tanah Mĕsir djeung di tanah
Kanaän, ladang gandoem, anoe dibeuli
koe djalma-djalma; ari eta oewang koe
Joesoep diasoepkeun ka gĕdong Piraon.
15 'Ana geus bejak oewangna ti tanah
Mĕsir sarta ti tanah Kanaän, toeloej
sakabeh oerang Mĕsir ngadareuheusan
ka Joesoep, bari oendjoekan kijeu:
Moegi-moegi koering sadaja dipaparin
pitĕdaeun! Pinaoneun koering teh pa-
raeh di pajoeneun gamparan? Wantoe-
16 ning geus hanteu aja oewang. 'Ari la-
hiran Joesoep: Koedoe pada mikeun
ingon-ingon maraneh, tangtoe koe kami
dibere ka maraneh, dibajarna koe ingon-

ingon maraneh, lamoen geus euweuh
17 doewit mah. 'Toeloej pada njanggakeun
ingon-ingonna ka Joesoep; seug koe Joe-
soep pada dipaparin pihakaneun, diba-
jarna koe koeda, koe ingon-ingon ĕmbe-
domba, koe ingon-ingon sapi sarta koe
kalde; djadi koe Joesoep taoen harita
pada ditjoekoepan kahakanan, dibajarna
koe sakabeh ingon-ingonna.
18 Dĕmi geus bejak taoen eta, dina taoen
noe kadoewa ngadareuheusan deui ka
andjeunna, sarta pada oendjoekan kijeu
ka andjeunna: Koering hanteu sĕdja
salingkoeh ka goesti, sarehing geus seëp
oewangna, sarĕng ingon-ingon, sasatoan
teja, geus djadi kagoengan goesti, noe
mawi hanteu aja noe kantoen di pajoe-
neun goesti, kadjabi ti awak koering
19 sarĕng lahan koering bae. 'Pinaoneun
koering paraeh di pajoeneun salira goesti,
boh diri koering, boh lahan koering?
Moegi ngagaleuh diri koering sinarĕngan
lahan koering koe pitĕdaeun; ari kitoe
mah koering kalajan lahan koering bade
koemawoela ka Piraon; sarĕng moegi
maparin bibit, soepaja koering teh hiroep,
oelah dongkap ka paeh, sarĕng soepaja
lahan teh oelah doemoegi ka soewoeng.
20 'Toeloej sakabeh lahan Mĕsir teh koe
Joesoep digaleuh pikeun Piraon; karana
oerang Mĕsir hidji-hidji pada ngadjoewal
lahanna, sabab rosa pisan nja pada ka-
taradjang patjĕklik. Djalan kitoe tanah
21 teh djadi kagoengan Piraon. 'Ari djalma-
djalmana dipindahkeun ka nagara-na-
gara, ti toengtoeng watĕs Mĕsir tĕpi ka
22 toengtoengna deui. 'Ngan lahan para
panghoeloe anoe hanteu digaleuh; ka-
rana para panghoeloe aja katangtoean
ti Piraon, sarta dalaharna nja eta ka-
tangtoeanana, anoe koe Piraon geus di-
paparinkeun ka darinja; kitoe noe ma-
23 tak teu ngadjaroewal lahanna. 'Toeloej
Joesoep ngalahir ka djalma-djalma teh:
Tah, poë ijeu maraneh sarta djeung la-
han maraneh koe kami geus dibeuli
pikeun Piraon. Heh ijeu bibit adjang
maraneh; koedoe pada njĕbaran lahan.
24 'Geus kitoe, moenggoeh dina beubeu-
nanganana, koedoe njanggakeun sapĕr-
lima ka Piraon; ari noe opat bagian
deui mah keur maraneh, baris bibit la-
han, sarta baris pihakaneun maraneh,
djeung baris noe aja di imah maraneh,
kitoe deui baris pihakaneun anak-anak
25 maraneh. 'Ari pioendjoekna: Nja goesti
noe ngahiroepan ka koering sadaja;
moegi-moegi koering mĕndak koernija
dina sotja goesti, sarĕng koering soe-
26 mĕdja pisan ngarabdi ka Piraon. 'Ari
eta teh koe Joesoep didjadikeun pikoe-
koeh, djongdjon ka mangsa ajeuna, hal
pĕrkara lahan Mĕsir, Piraon koedoe meu-
nang sapĕrlima. Ngan lahan para pang-
hoeloe woengkoel anoe hanteu djadi
kagoengan Piraon.
27 Ari Israil teja matoeh di tanah Mĕsir,
nja eta di tanah Gosen; sarta pada ba-
roga milik dina eta tanah, [a] toer pada
baranahan djeung ngarĕkahan katjida.
28 'Ari hiroepna Jakoeb di tanah Mĕsir
teh meunang toedjoeh wĕlas taoen; djadi
oemoer Jakoeb, taoening hiroepna, dong-
kap ka saratoes opat poeloeh taoen,
29 poendjoel toedjoeh taoen. 'Ari oemoer
Israil geus deukeut ka poepoes, toeloej
njaoer Joesoep poetrana; seug dilahiran
kijeu: Lamoen ama manggih wĕlas dina
panon ĕnoeng, [b] geura toempangkeun
leungeun ĕnoeng dina handapeun tete-
pokan ama, sarta moedoe ngalampah-
keun kahemanan djeung katĕmĕnan ka
ama; poma ama oelah rek dikoeboer
30 di Mĕsir. 'Ari ama sasarean teh hajang
reudjeung sĕpoeh-sĕpoeh; noe matak
ama koe ĕnoeng ĕngke moedoe dianteur-
keun, ka loewar ti Mĕsir, seug dikoe-
boer [c] dina pakoeboeran arandjeunna
teja. Ari pihatoer Joesoep: Mangga,
koering tinangtos ngalampahkeun sapi-
31 lahir ama. 'Lahiranana deui: Moedoe
soempah ka ama. Pek Joesoep soempah
ka andjeunna. [d] Tidinja Israil sĕmba-
hijang, majoen ka siraheunana pakoe-
lĕman.

*a* p. 48:4. 2 Moesa 1:7,12. Djab. 105:24. *b* p. 24:2; 50:5. *c* p. 23:20; 49:29. *d* Ibr. 11:21.

## PASAL 48.

Sanggeusna sagala pĕrkara noe tadi
teja, aja noe oendjoekan ka Joesoep:
Noen, rama goesti eukeur ngangloeh.
Gantjang Joesoep ngalajad, njandak poe-
trana noe doewa, Mĕnase djeung Epraim
2 teja. 'Seug aja noe ngoeninga ka Ja-
koeb, kijeu pihatoerna: Noen, toewang
poetra Joesoep soemping, ngalajad ka
andjeun. Toeloej Israil ngoewatkeun an-
3 djeun, neut tjalik dina pakoelĕman. 'Pok

Jakoeb ngalahir ka Joesoep: Allah anoe
moerba-wisesa nembongan ka ama [a] di
nagara Loes, di tanah Kanaän teja, sarta
4 ngabĕrkahan ka ama. 'Ari timbalanana
ka ama: Masing njaho, maneh koe kami
rek didjadikeun baranahan sarta di-
rĕkahkeun; estoe maneh teh koe kami
rek didjadikeun pakoempoelan bangsa;
sarta ijeu tanah koe kami rek dipapa-
rinkeun ka toeroenan maneh pandeu-
5 rieun maneh, djadi milik langgĕng. 'Ari
ajeuna, [b] poetra ĕnoeng anoe doewa, noe
diowokeun pikeun ĕnoeng di tanah Mĕ-
sir, samemeh ama datang ka ĕnoeng,
ka Mĕsir teja, eta teh anoe ama; Epraim
djeung Mĕnase djadi anoe ama, sapĕrti
6 Roebin djeung Simon. 'Dĕmi tĕdak
ĕnoeng, anoe dipoepoetra koe ĕnoeng
sanggeusna ti dinja, eta mah anoe ĕnoeng,
bakal katĕlah koe ngaran doeloer-doe-
7 loerna dina warisanana. 'Djeung deui
basa ama moelang ti Mesopotami teja,
[c] seug Rahel poepoes di ama, di tanah
Kanaän, keur di djalan, aja sadjong-
djongan deui nĕpi ka nagara Eprat;
toeloej koe ama dikoeboer di dinja, sisi
djalan ka Eprat, nja eta Betlehem.

*a* p. 28:19; 35:6. *b* p. 41: 50. *c* p. 35:19.

8 Tidinja Israil ningali poetra Joesoep;
9 pok mariksa: Eta teh saha? 'Wangsoe-
lan Joesoep ka ramana: Soemoehoen,
[a] poen anak, anoe koe Allah dipasih-
keun ka koering di dijeu. Lahiran Ja-
koeb: Ka-dijeukeun ka ama, dek dibĕr-
10 kahan. 'Ari [b] sotja Israil geus lamoer,
bawaning sĕpoeh; hanteu tĕgĕs ningalina.
Pek pada dideukeutkeun ka andjeunna.
Geus kitoe koe Israil pada ditjijoeman
11 sarta dirangkoel. 'Seug Israil ngalahir
ka Joesoep: Ama hanteu njana pinendjo-
eun deui ka raraj ĕnoeng; doemadakan,
ama koe Allah dipaparin nendjo toeroe-
12 nan ĕnoeng ongkoh. 'Tidinja poetra teh
koe Joesoep dika-loewarkeun tina dĕkoe
Israil, bari seug soedjoed ka pajoeneu-
13 nana, njoeoeh kana taneuh. 'Toeloej doe-
wanana koe Joesoep ditjandak; Epraim
ditjandakna koe panangan noe tĕngĕn,
ti kiwaeun Israil, dĕmi Mĕnase mah
koe panangan noe kiwa, ti tĕngĕneun
Israil; seug pada dideukeutkeun ka an-
14 djeunna. 'Dĕmi Israil njodorkeun pana-
nganana noe tĕngĕn, sok ditoempangkeun
ka [c] sirah Epraim, padahal nja eta boeng-
soena; ari pananganana noe kiwa mah
ditoempangkeun ka sirah Mĕnase; di-
hadja pananganana dikitoekeun; karana
15 Mĕnase teh tjikalna. 'Seug [d] ngabĕrka-
han ka Joesoep, kijeu lahirna: Allah
anoe [dibakti] koe rama-ejang kami, Ibra-
him djeung Ishak, loemampah di pajoe-
neunana teja; Allah, anoe ngangon ka
kami ti barang kami goemĕlar tĕpi ka
16 poë ajeuna; 'Malaikat, [e] anoe ngadjait
kami ti saniskara katjilakaän, moegi-
moegi ngabĕrkahan ka ijeu baroedak,
masingna pada katĕlah koe ngaran ka-
mi, kitoe deui koe djĕnĕngan rama-ejang
kami, Ibrahim djeung Ishak, sarta ma-
singna ngarejaän, datang ka loba pisan
dina boemi. *a* p. 33:5. *b* p. 27:1; 1 Sam. 3:2.
*c* Jĕr. 31:9. *d* Ibr. 11:21. *e* p. 31:11, 13.

17 Barang koe Joesoep katingali, jen ra-
mana noempangkeun panangan noe tĕ-
ngĕn ka sirah Epraim, pangraos Joesoep
hanteu hade; seug panangan ramana
ditjandak, dek dialihkeun ti sirah Epra-
18 im ka sirah Mĕnase; 'bari Joesoep ha-
toeran ka ramana: Noen ama! moegi
oelah kitoe; karana tjikalna nja ijeu; pa-
nangan ama noe tĕngĕn moegi toem-
19 pangkeun ka sirah ijeu. 'Dĕmi ramana
teu kĕrsaeun; ari lahiranana: Ama ge
njaho, ĕnoeng! ama ge njaho. Eta oge
pidjadieun bangsa, eta oge bakal gĕde,
[a] tatapi ari adina bakal gĕde ti batan eta,
sarta toeroenanana pidjadieun pirang-
pirang bangsa. *a* 4 Moesa 1:32—35. 5 Moesa
33:17.

20 Kitoe dibĕrkahanana dina poë harita;
djeung deui lahiranana: Mĕngke Israil
ngabĕrkahan njĕboet ĕnoeng, kijeu pi-
pokeunana: Maneh koe Allah sing didja-
dikeun sapĕrti Epraim djeung sapĕrti
Mĕnase. Ari Epraim koe andjeunna di-
21 heulakeun ka Mĕnase. 'Tidinja Israil
ngalahir ka Joesoep: Masing nganjaho-
keun, ajeuna ama rek maot, [a] tatapi
Allah tangtoe njarĕngan ka maraneh,
sarta maraneh koe andjeunna tangtoe
dipoelangkeun ka tanah karoehoen ma-
22 raneh. 'Djeung deui ama ka ĕnoeng
mere [b] lahan saloewoek, dileuwihan ti
doeloer-doeloer ĕnoeng, anoe beunang
ama njokot ti leungeun oerang Emor,
koe lantaran pĕdang ama sarta koe lan-
taran gondewa ama. *a* p. 50:24.
*b* Joh. 4:5.

## PASAL 49.

Geus kitoe Jakoeb njaoer poetra-poetrana noe lalaki; ari lahiranana: Geura ngarijoeng, kami dek mere njaho ka maraneh anoe pikapanggiheun koe ma-
2 raneh di djaman mĕngke. 'Geura karoempoel sarta darengekeun, eh anak Jakoeb! darengekeun ka Israil, bapa maraneh.
3 Eh Roebin! maneh teh tjikal kami, kakoewatan kami djeung [a] loeloegoe kabĕdasan kami; oentjoel nja kadjĕnĕngan
4 sarta oentjoel nja karosaän. 'Eh, noe sok moedal sapĕrti tjai! maneh teh moal dioentjoelkeun, sabab maneh bareto [b] ngoenggahan pasarean bapa maneh; harita koe maneh dinistakeun; ĕnggon kami dioenggahan. *a* 5 Moesa 21 : 17. *b* p. 35 : 22.
5 Simon djeung Lewi teh sadoeloer;
6 pĕdangna parabot panganijaja. 'Njawa kami oelah asoep kana karagĕmanana; pangatjian kami oelah biloek kana pakoempoelanana! Karana [a] keur arambĕkeun teja mareuntjit djalma, sarta keur ngaloembar napsoe pada nga-
7 badjegan sapi. 'Ambĕkna disapa, tina sabab rosa; kitoe deui sewotna, tina sabab angot. Koe kami [b] dek dipaboerantakkeun di Jakoeb, nja dipabalĕntjarkeun di Israil. *a* p. 34 : 25. *b* Jos. 19 : 1; 21 : 3.
8 Eh Joeda! nja maneh anoe bakal diparoedji koe doeloer-doeloer maneh; leungeun maneh piajaeun dina poendoek moesoeh-moesoeh maneh, sarta anak bapa maneh bakal njarĕmbah
9 ka maneh. 'Joeda teh ibarat anak singa. Maneh, anaking! ngadjangkoengan tina lantaran njasaäk. Broek dĕpa sapĕrti singa lalaki djeung sapĕrti singa bikang; saha noe bisa ngahoe-
10 dangkeun? 'Tĕtĕkĕn karadjaän moal ingkah ti Joeda, kitoe deui iteuk tjiri njĕkĕl hoekoem tina antara soekoena, nĕpi ka mangsa soemping Silo; nja ka eta bangsa-bangsa mĕngke aranoet.
11 'Joeda bakal njangtjangkeun kaldena kana tangkal anggoer, anak kaldena bikang ka ki anggoer noe panghadena. Bakal njeuseuh papakeanana koe tjianggoer, kitoe deui haroedoemna koe
12 [a] gĕtih boewah anggoer. 'Beureum panonna koe tji-anggoer, sarta bodas hoentoena koe tji-soesoe. *a* 5 Moesa 32 : 14.
13 Sĕboeloen pitjitjingeunana [a] di lĕbah basisir laoet; nja piĕnggoneunana di lĕbah palaboewan kapal, sarta gigirna pitĕpoengeun djeung Sidon.
*a* 5 Moesa 33 : 19.
14 Isaskar ibarat kalde gĕde tanaga,
15 dĕpa di antara karapjak domba. 'Ana nendjo pangreureuhan, jen ngeunah, sarta nendjo tanah teh, jen matak rĕsĕp, seg noengkoelkeun poendakna, daek momot, sarta djadi koemawoela, digawekeun.
16 Dan bakal ngahoekoeman ka bangsana,
17 sapĕrti hidji-hidji kaom Israil. 'Ari Dan teh pidjadieun ibarat oraj di djalan, ibarat oraj wĕlang di loeloeroeng, ngegel soekoe koeda, noe toempakna datang ka ragrag tidjĕngkang.
18 Eh Pangeran! koering ngarĕp-ngarĕp kana kasalamĕtan andjeun.
19 Gad [a] mĕngke disĕdĕk koe barisan; dĕmi koe Gad bakal disĕdĕk keuneungna.
*a* 5 Moesa 33 : 20.
20 Moenggoeh Aser, [a] rotina bakal pĕlĕm, sarta bakal ka loewar kadaharan radja noe ngeunah-ngeunah. *a* 5 Moesa 33 : 24.
21 Naptali ibarat mĕntjĕk ngalantrah; sok ka loewar omong aloes.
22 Joesoep ibarat anak tangkal boewah, nja anak tangkal boewah di sisi tjinjoesoe; dahan-dahanna ngarojom kana
23 loehoereun pagĕr tembok. 'Ari taroekang panah pada nganjĕnjĕri ka dinja,
24 ditorogtog, sarta dipikagiroek. 'Dĕmi gondewa Joesoep tĕtĕp bae mantĕng, sarta leungeunna parageuh, ti panangan Allah Jakoeb anoe langkoeng kawasa; ti Eta noe djadi pangangon, noe djadi
25 batoe Israil; 'nja ti Allah bapa maneh, anoe bakal mitoeloeng ka maneh, tĕgĕs anoe Moerba-wisesa, noe bakal ngabĕrkahan ka maneh, koe bĕrkah langit ti loehoer, koe bĕrkah sagara noe aja di handap, koe bĕrkah soesoe djeung pi-
26 anakan. 'Bĕrkah ti bapa maneh rarosa, ngoengkoelan bĕrkah ti sĕpoeh-sĕpoeh kami, [a] sing sasĕmĕt pasir lawas. Moegimoegi sing tinĕkanan ka sirah Joesoep, ka ĕmboen-ĕmboenan anoe misah ti doeloer-doeloerna! *a* 5 Moesa 33 : 13—16.
27 Binyamin ibarat kĕroed, gawena njasaäk; wantji isoek bakal ngahakan beunang ngarontok, ari geus boerit ngabagikeun beunang ngadjarah.

28 Sakabeh noe tadi teja kaom Israil,
rejana doewa wĕlas, sarta nja kitoe
noe dilahirkeun ka darinja koe ramana,
waktoena dibĕrkahan. Ari ngabĕrkaha-
nana ka darinja masing-masing bĕrkah-
29 na. 'Tidinja wĕwĕkas, kijeu lahirna ka
darinja: Ajeuna [a] ama rek dirijoeng-
keun ka bangsa ama; koedoe ngoeboer
ama ka rama-ejang ama, ka goeha noe
dina kĕbon oeroet Epron, oerang Het
30 teja; 'dina goeha, noe di kĕbon Mak-
pela, anoe di hareupeun Mamre, di ta-
nah Kanaän, beunang ngagaleuh Ibra-
him katoet kĕbonna ti Epron, oerang
31 Het, djadi pakoeboeran milik. 'Di dinja
[b] dikoerĕbkeun Ibrahim djeung Sarah
geureuhana; di dinja [c] dikoerĕbkeun Is-
hak djeung Rabeka geureuhana, sarta
32 di dinja ama ngoerĕbkeun Lea. 'Kĕ-
bonna, katoet goeha noe dina kĕbon,
33 beunang ngagaleuh ti oerang Het. 'Ari
parantos Jakoeb wĕwĕkasna ka poetra-
poetrana, seug koe andjeunna dampalna
dirangkĕpkeun, bari dilondjorkeun ka
pakoelĕman; toeloej poepoet njawana,
dirijoengkeun ka bangsana. *a* p. 25:8.
*b* p. 25:9. *c* p. 35:29.

## PASAL 50.

Toeloej Joesoep [a] gabroeg ka pameun-
teu ramana, ditangisan sarta ditji-
2 joeman.'Tidinja Joesoep miwarang abdi-
abdina, nja eta ka doekoen-doekoen,
koedoe ngoelĕsan ramana make seuseu-
ngitan. Prak Israil koe doekoen-doekoen
3 dioelĕsan. 'Ari ngoeroeskeunana ka an-
djeunna djĕdjĕg opat poeloeh poë; ka-
rana poëan ngoelĕsan make seuseungi-
tan teh koedoe djĕdjĕg sakitoe. Sarta
andjeunna koe oerang Mĕsir [b] ditjeung-
tjeurikan toedjoeh poeloeh poë lilana.
*a* p. 46:4. *b* 4 Moesa 20:29; 5 Moesa 34:8.
4 Ana geus liwat poëna njeungtjeuri-
kan andjeunna, toeloej Joesoep misaoer
ka ahli Piraon, kijeu saoerna: Madak
kaoela mĕndak wĕlas dina sotja aran-
djeun, moegi pangmihatoerkeun ka tjĕ-
5 pil Piraon, kijeu: 'Poen bapa [a] njoem-
pahan ka simkoering, kijeu lahirna: Ma-
sing nganjahokeun, ajeuna ama rek ma-
ot; dina pakoeboeran ama, beunang
ama njijeun keur diri ama di tanah
Kanaän, nja di dinja ama koe maneh
koedoe dikoeboer. Ari ajeuna simkoe-
ring moegi diidinan indit, sĕdja ngoe-
rĕbkeun poen bapa; tinangtos wangsoel
6 deui. 'Ari timbalan Piraon: Bral bae
indit, koeboer bapa awak, sakoemaha
njoempahanana ka awak. *a* p. 47:29; 49:29.
7 Bral Joesoep djĕngkar, sĕdja ngoe-
rĕbkeun ramana. Ari sakabeh mantri
Piraon, para kokolot gĕdongna, djeung
sakabeh bae kokolot tanah Mĕsir, pada
8 indit ngiring; 'kitoe deui saeusi-boemi
Joesoep, djeung saderek-saderekna, sar-
ta saeusi-boemi ramana. Ngan baroe-
dakna sarta djeung sapi-dombana dita-
9 ringgalkeun di tanah Gosen. 'Reja deui
noe ngiring, aja noe toempak kareta,
aja noe toempak koeda, djadi wadya-
10 balad gĕde katjida. 'Barang darongkap
ka pangirikan Atad, anoe peuntaseun
tji Jordan, seg pada aloek-aloekan di
dinja; ari aloek-aloekanana nja rosa
nja bangĕt pisan. Ari milampahna ka-
prihatinan koe hal ramana toedjoeh poë
11 lilana. 'Mangsa priboemi eta tanah, nja
eta oerang Kanaän, narendjo kapriha-
tinan kitoe di pangirikan Atad, pok
ngaromong: Ijeu kaprihatinan oerang
Mĕsir bangĕt pisan. Kitoe noe matak
eta ĕnggon disĕboetkeun Abel-Mĕsir;
12 ajana peuntaseun tji Jordan. 'Ari poe-
tra-poetrana pada ngalampahkeun ka
andjeunna sakoemaha piwaranganana
13 teja; 'da andjeunna koe poetra-poetrana
dianteurkeun ka tanah Kanaän, bari
toeloej dikoerĕbkeun dina goeha kĕbon
Makpela, anoe beunang Ibrahim nga-
galeuh katoet kĕbonna, keur pakoeboe-
ran milik, ti Epron, oerang Het teja;
14 ajana di hareupeun Mamre. 'Geus kitoe
Joesoep moelih ka Mĕsir, nja andjeunna,
djeung saderek-saderekna, sarta saka-
beh noe arindit, ngiring andjeunna, sĕ-
dja ngoerĕbkeun ramana teja; parantos
ngoerĕbkeun ramana.
15 Mangsa saderek Joesoep tĕrangeun,
jen ramana poepoes, pok njalaoer: Pa-
langsijang Joesoep dek giroek ka oerang,
sarta malĕskeun ka oerang eta sakabeh
kagorengan, anoe koe oerang dipigawe
16 ka dinja teja. 'Toeloej ngahiras ka Joe-
soep, sina mihatoer kijeu: Rama an-
djeun, ari geus deukeut ka poepoes,
17 miwarang, kijeu piwaranganana: 'Ma-
raneh koedoe hatoeran ka Joesoep, ki-
jeu: Panĕda ama, moegi-moegi nga-

hampoera kamasijatan doeloer-doeloer
ĕnoeng, sarta djeung dosana teja; estoe
pada migawe goreng ka ĕnoeng; dĕmi
ajeuna moegi-moegi ngahampoera ka-
masijatan abdi-abdi Allah rama ĕnoeng!
Ari Joesoep dongkap ka nangis, mangsa
18 eta malihatoer kitoe ka andjeunna. 'Ti-
dinja saderekna ge ngadareuheusan pri-
badi, brĕk marĕndĕk ka pajoeneunana,
bari pada oendjoekan kijeu: Noen, sim-
koering kabeh-kabeh sĕdja pada ngawoela
19 ka andjeun.' Dĕmi lahiran Joesoep ka da-
rinja: Montong sararijeun! [a] Naha ka-
20 oela teh karah gaganti Allah? 'Lĕbah
maraneh teja ĕnja tadina ngarĕpkeun
kaoela manggih kagorengan; dĕmi koe
Allah mah dikĕrsakeun matak djadi ka-
hadean; [b] pangĕrsana teh midamĕl sa-
koemaha noe boekti mangsa ajeuna,
kĕrsa ngahiroepan djalma pirang-pirang.
21 'Ari ajeuna, montong sararijeun! Kaoela
sĕdja njoekoepan ka maraneh sarta ka
anak-anak maraneh. Djadi andjeunna
ngalilipoer ka darinja, sarta ngoepahan
kana ati-atina. *a* p. 30:2; Mat. 6:12.
*b* p. 45:5; 47:12.

22 Ari Joesoep teh matoeh di Mĕsir, nja
andjeunna djeung saeusi-boemi ramana.
Ari hiroepna Joesoep meunang saratoes
23 sapoeloeh taoen. 'Sarta Joesoep ningali
poetra-poetoe Epraim, dongkap ka toe-
roenan katiloe; malah poetra-poetra Ma-
kir, anoe poetra Mĕnase, diarowokeunana
24 [a] dina dĕkoe Joesoep. 'Geus kitoe Joe-
soep ngalahir ka saderek-saderekna: [b]
Ajeuna kaoela rek maot; tatapi Allah
tangtoe mĕngke ngalajad ka maraneh,
bari maraneh seug diinditkeun ti tanah
ijeu, dipoelangkeun kana tanah anoe
koe andjeunna didjangdjikeun ka Ibra-
him, ka Ishak djeung ka Jakoeb, ngang-
25 go soempah teja. 'Sarta Joesoep njoem-
pahan ka poetra-poetra Israil, kijeu la-
hirna: Allah tangtoe mĕngke ngalajad
ka maraneh; [c] seug toelang kaoela koe
maraneh koedoe dibawa indit ti dijeu.
26 'Tidinja Joesoep poepoes, oemoer sa-
ratoes sapoeloeh taoen; toeloej dioelĕsan
make seuseungitan, sarta disimpĕn dina
tambĕla di Mĕsir. *a* p. 30:3. *b* p. 48:21
Ibr. 11:22. *c* 2 Moesa 13:19; Jos. 24:32.

---

KITAB KADOEWA TI MOESA,

NOE KASĔBAT

# KITAB HAL BOEDAL.

---

## PASAL 1.

Ijeu teh [a] ngaran poetra Israil, anoe
saroemping ka Mĕsir, ngiring Jakoeb
teja; saroempingna saoerang-saoerang
2 pada mawa saeusi-boemina: 'Roebin, Si-
3 mon, Lewi djeung Joeda; 'Isaskar, Sĕ-
4 boeloen djeung Binyamin; 'Dan djeung
5 Naptali, Gad djeung Aser. 'Ari sakabeh
djiwa, noe ka loewar ti angkeng Jakoeb,
[b] toedjoeh poeloeh djiwa; dĕmi Joesoep
6 geus aja di Mĕsir. 'Tidinja Joesoep poe-
poes, kitoe deui sakabeh saderekna
djeung sabangsa djaman harita kabeh.
7 'Ari anak-poetoe Israil [c] pada barana-
han, djeung marĕtjah, sarta ngalobaän,
toer ngadjadi rosa kaliwat-saking, wani
tanah teh datang ka pinoeh koe ma-
ranehanana. *a* 1 Moesa 46:8. *b* 1 Moesa 46:26;
Lal. 7:14. *c* 1 Moesa 47:27.

8 Geus kitoe [a] ngadĕg hidji radja anjar,
njangking tanah Mĕsir, anoe hanteu oe-
9 ningaeun ka Joesoep. 'Toeloej ngalahir
ka rahajatna: Satĕmĕnna, oerang Israil
teh bangsa gĕde, nja rosa ti batan oe-
10 rang. 'Hajoe, [b] oerang masing pintĕr
nja pipĕtaeun ka dinja, soepaja oelah
tonggoj ngalobaän; bisina, oepama oe-
rang kataradjang pĕrang, eta ge seug
ngiloe ka noe gareuleuh ka oerang, pek
mĕrangan ka oerang, bari toeloej indit
11 tina ijeu tanah. 'Tidinja ngadjadikeun

poerah njěkěl ka oerang Israil, kapala-
kapala gawe; noe dipalar sina pada nga-
nijaja ka dinja koe papantjenna. Prak
njijeun nagara panggoedangan pikeun
Piraon, nja eta Pitom djeung [c] Raämses.
12 'Tatapi samingkin nganijaja ka dinja,
samingkin ngalobaän sarta samingkin
ngarěkahan, anoe matak baringoengeun
13 tina sabab oerang Israil. 'Seug oerang
Israil koe oerang Měsir digawekeun [d]
14 kalawan kěsit, 'datang ka pada disoe-
kěrkeun hariroepna, koe lantaran paga-
wean bangga, mětakeun taneuh likět
sarta njijeun bata, djeung koe lantaran
saroepaning pagawean dina kěbon, koe
sakabeh bae pagaweanana, anoe dimisti-
keun ka darinja kalawan kěsit. *a* Lal. 7 : 18. *b* Djab. 105 : 25; Lal. 7 : 19. *c* 1 Moesa 47 : 11. *d* 3 Moesa 25 : 43, 46.

15 Djeung deui radja Měsir marentah ka
paradji oerang Ibrani, ngaran noe hidji
Sipra, ari ngaran noe hidji deui Poea;
16 'kijeu parentahna: Satijap-tijap mara-
neh maradjian ka oerang Ibrani awewe,
sarta katendjo geus aja dina paragina:
oepama lalaki anakna, pek koe mara-
neh paehan; sabalikna, oepama awewe
17 anakna, sina hiroep bae. 'Děmi eta pa-
radji [a] pada sijeuneun koe Allah, sarta
hanteu milampah sakoemaha lahiran
radja Měsir ka darinja teja; ěnjana mah
18 orok dihariroepan bae. 'Tidinja eta pa-
radji koe radja Měsir disalaoer, sarta
dilahiran kijeu: Naha maraneh migawe
noe kitoe pětana, wět orok koe mara-
19 neh dihariroepan bae? 'Ari pioendjoek
paradji teh ka Piraon: Salěrěsna, awewe
oerang Ibrani lain sapěrtos awewe oe-
rang Měsir; jaktosna mah eta teh ka-
roewat; samemeh paradji dongkap ka
20 darinja, geus ngadjoeroe manten. 'Mana
Allah midaměl kahadean ka paradji teh,
sarta eta djalma-djalma beuki ngalo-
baän, datang ka ngadjadi rosa katjida.
21 'Geus kitoe, sabab paradji teh sarijeu-
neun koe Allah, noe matak koe Al-
lah dikěrsakeun baroga imah.
*a* Lal. 5 : 29.

22 Tidinja Piraon miwarang ka sakabeh
rahajatna, kijeu piwaranganana: [a] Sa-
kabeh anak lalaki anoe didjoeroekeun
koedoe paritjeun ka bangawan, ari sa-
kabeh anak awewe hiroepan bae.
*a* Lal. 7 : 19.

PASAL 2.

Aja [a] hidji djalma anak-poetoe Lewi,
Abral angkat, nikah hidji istri, toe-
2 roenan Lewi keneh. 'Tidinja istri teh
njiram, toeloej ngowokeun hidji poetra
lalaki. Barang ningali, [b] jen poetra teh
kasep, seug disoempoetkeun, meunang
3 tiloe boelan. 'Ana geus teu kadoegaeun
njoempoetkeun, pek dipangnjokotkeun
hidji kanaga wawalinian, dilampat koe
leutak djeung koe gagala; toeloej orok
teh diteundeun di djěro eta kanaga,
geus kitoe diteundeun dina darengdeng,
4 sisi bangawan. 'Ari [c] lantjeukna awewe
seg nangtoeng ti kadjaoehan, něgěskeun
orok teh pikoemahaeun. *a* p. 6 : 20; 4 Moesa 26 : 59. *b* Lal. 7 : 20; Ibr. 11 : 20. *c* p. 15 : 20; 4 Moesa 26 : 59.

5 Kalěrěsan poetra Piraon noe istri
loengsoer, toeloej siram ka bangawan;
ari landjang-landjangna leuleumpangan
di sisi bangawan. Seug ningali eta ka-
naga di těngah darengdeng. Gantjang
6 miwarang ěmbanna njokot. 'Ana geus
diboeka, ningali eta orok, sarta doe-
madakan, orok teh keur nangis. Toe-
loej andjeunna wělaseun ka dinja, sarta
misaoer: Ijeu teh kaäsoep orok oerang
7 Ibrani. 'Hol lantjeukna awewe oendjoe-
kan ka poetra Piraon teh: Manawi tě-
rang, koering rek leumpang mangala-
keun awewe noe keur orokan, kaäsoep
oerang Ibrani, soepaja mangnjoesoean-
8 keun eta orok. 'Lahiran poetra Piraon
ka dinja: Geura djig! Bral landjang teh
9 leumpang, ngala iboe orok. 'Ngalahir
poetra Piraon ka eta: Ijeu orok koe
njai bawa moelang, pangnjoesoeankeun;
ěngke njai koe kami dibere koelian.
Seug orok teh dibawa koe eta istri,
10 sarta toeloej disoesoean. 'Ari geus gěde
moerangkalih teh, toeloej disanggakeun
ka poetra Piraon; [a] geus kitoe koe an-
djeunna diangkěn poetra, sarta didjě-
něnganan Moesa; ari lahiranana: Sabab
beunang kami ngahandjatkeun tina djěro
tjai. *a* Lal. 7 : 21.

11 Geus kitoe, dina mangsa eta, [a] barang
Moesa geus gěde, hidji waktoe andjeun-
na [b] ka loewar ka saderek-saderekna,
sarta ningalian papantjenna. Beh ningali
hidji djalma oerang Měsir, keur mahala
hidji djalma oerang Ibrani, kaäsoep sa-
12 derek Moesa. 'Toeloej Moesa roeroet-

reret; ari geus waspada, jen taja pisan
djalma, [c] pek eta oerang Mĕsir teh di-
paehan sarta diroewang dina keusik.
13 'Ari isoekna [d] Moesa ka loewar deui;
doemadakan, aja doewa djalma, oerang
Ibrani, keur gĕloet. Pok ngalahir ka
noe salah: Naha maneh wĕt mahala ka
14 batoer maneh? 'Ari omongna: [e] Saha
ka sampejan noe ngadjĕnĕngkeun ka-
pala djeung djaksa ka kaoela kabeh?
Pangnjaoer kitoe teh sampejan, naha
dek maehan kaoela deui, tjara sampe-
jan maehan oerang Mĕsir teja? Toeloej
Moesa sijeuneun, ari lahirna: Saestoena,
15 eta pĕrkara geus kaoetara! 'Ari Piraon
meunang warta hal pĕrkara kitoe, seug
ngĕrsakeun maehan ka Moesa. Tidinja
Moesa kaboer bawaning sijeun Piraon,
sĕdja tjalik di tanah Midian. Gek tjalik
deukeut hidji soemoer. *a* Lal. 7:23.
*b* Ibr. 11:24, 25. *c* Lal. 7:24, 25. *d* Lal. 7:26.
*e* Lal. 7:35.

16 Ari [a] panghoeloe Midian kagoengan
toedjoeh poetra awewe. Geus kitoe da-
ratang, pek narimba, ngareusian djo-
lang-djolang, sĕdja nginoeman domba-
17 domba ramana. 'Djĕboel taroekang nga-
ngon lalaki, pada ngadjongklokkeun eta
istri-istri. Neut Moesa ngadĕg, sarta noe-
loengan ka istri teh, bari seug dombana
18 diinoeman. 'Tidinja maroelang [b] ka Rĕ-
hoeël ramana. Pok ramana njaoer: Koe
naon maraneh, noe matak tereh moe-
19 lang poë ijeu? 'Ari pioendjoekna: Soe-
moehoen, aja hidji djalma, oerang Mĕsir,
ngaleupaskeun koering sadaja ti leungeun
taroekang ngangon teja, samalah mang-
nimbaänkeun ka koering, bari seug dom-
20 ba-domba diinoeman.' Saoerna ka poetra-
poetrana: Eta ajeuna aja di mana? Naha
eta djalma koe maraneh ditinggalkeun?
21 Geura tejang, sina dahar roti. 'Ari Moe-
sa ngaroedjoekan matoeh di eta djalma,
sarta dipaparin Sĕpora poetrana, djadi
22 garwana. 'Nja eta toeloej ngowokeun [c]
hidji poetra lalaki, seug koe Moesa di-
ngaranan Gersom; karana lahirna: Aing
teh geus djadi djalma ngoembara di
tanah bangsa sedjen. *a* p. 18:10, 11.
*b* p. 3:1. 4 Moesa 10:29. *c* p. 18:2—4.

23 Geus kitoe, lawas ti lawas radja Mĕ-
sir teja maot. Dĕmi oerang Israil ting-
roemahoeh tina hal pagawean teja, bari
tingdjalĕrit; ari sasambatna tina hal pa-
24 gawean teh oenggah ka Allah. 'Sarta
koe Allah kadangoe gĕgĕroenganana, [a]
toer Allah ngemoetkeun pĕrdjangdji-
an andjeunna ka Ibrahim, ka Ishak
25 djeung ka Jakoeb teja. 'Ari Allah [b] ni-
ngali ka oerang Israil, sarta koe Allah
kaoeninga. *a* 1 Moesa 15:18. 3 Moesa 26:42.
Loek. 1:72. *b* p. 3:7.

## PASAL 3.

Ari Moesa [a] ngangon domba Jitro
mĕrtoewana, panghoeloe Midian teja.
Hidji mangsa ngagiringkeun domba-
domba ka tonggoheun tĕgal lĕga, sarta
dongkap [b] ka goenoeng Allah, ka goe-
2 noeng Horeb. 'Tidinja [c] Malaikat Pange-
ran nembongan ka andjeunna di djĕro
seuneu hoeroeng, [d] dina tĕngah leu-
weung tjoetjoek. Ret andjeunna ningali,
doemadakan, leuweung tjoetjoek teh
ngagĕdoer koe seuneu, tapina leuweung
3 tjoetjoek teh taja pisan noe lĕboer. 'Pok
Moesa ngalahir: Ah, aing dek njimpang,
ngawaskeun eta tetendjoan noe sakitoe
aheng, koe naon noe matak leuweung
tjoetjoek teh teu kahoeroe. *a* Djab. 77:21;
78:70—72. *b* p. 4:27; 18:5. 1 Radja 19:8.
*c* Lal. 7:30. *d* 5 Moesa 33:16.

4 Barang katingal koe Pangeran, jen
Moesa njimpang, sĕdja ngawaskeun, la-
djĕng koe Allah disaoer ti tĕngahna leu-
weung tjoetjoek, kijeu timbalanana:
Moesa! Moesa! Wangsoelanana: [a] Noen,
5 ijeu simkoering! 'Timbalanana: Poma
maneh oelah deukeut ka dijeu! [b] Geura
ngalaän taroempah tina soekoe maneh;
karana ijeu ĕnggon, anoe keur ditintjak
6 koe maneh, nja taneuh soetji. 'Timbala-
nana deui: [c] Ijeu kami Allah karoe-
hoen maneh, Allah Ibrahim, Allah Ishak
sarta Allah Jakoeb. Pek Moesa meung-
peunan pameunteuna; [d] karana sijeuneun
nendjo ka Allah. *a* 1 Moesa 22:11; 31:11.
*b* Jos. 5:15. *c* Mat. 22:32. Loek. 20:37. *d* Lal. 7:32.

7 Nimbalan deui Pangeran: [a] Kami geus
waspada pisan di kabalangsakan oemat
kami anoe di Mĕsir, sarta koe kami
geus kadangoe sasambatna tina sabab
[b] anoe pada ngagawekeun ka dinja; wan-
toe-wantoe kami teh leuwih oeninga
8 dina kasangsaraänana. 'Malah kami ajeu-
na [c] geus loengsoer, rek ngaleupaskeun
eta ti leungeun oerang Mĕsir, sarta rek
diinditkeun ti tanah Mĕsir ka hidji tanah

anoe aloes nja lĕga, [d] ka tanah anoe la-
bar-leber tji-soesoe reudjeung madoe,
nja ka ĕnggon oerang Kanaän, oerang
Het, oerang Emor, oerang Pares, oerang
9 Hiwi djeung oerang Jĕboes. 'Ari ajeu-
na, masing njaho, sasambatna oerang Is-
rail geus datang ka kami; malah-malah
kami teh geus waspada dina pangani-
jaja, anoe koe oerang Mĕsir dipake
10 nganijaja ka darinja. 'Ari ajeuna, geura
leumpang; maneh koe kami [e] rek dipiwa-
rang ka Piraon, soepaja oemat kami,
oerang Israil, koe maneh diboedalkeun
ti Mĕsir. *a* p. 2 : 25; Nĕh. 9 : 9. *b* p. 5 : 6. *c* 1 Moesa
11 : 5. *d* 5 Moesa 8 : 7. *e* Jos. 24 : 5; Lal. 7 : 34.

11 Pioendjoek Moesa ka Allah: Na saha
simkoering teh, jen kĕdah leumpang ka
Piraon, sarĕng kĕdah ngaboedalkeun oe-
12 rang Israil ti Mĕsir? 'Ari timbalanana:
Da kami teh [a] tangtoe njarĕngan ka
maneh; sarta kijeu pitandaeunana ka
maneh, jen maneh dipiwarang koe ka-
mi: dimana maneh geus ngaboedalkeun
eta djalma-djalma ti Mĕsir, seg mara-
neh [b] bakal ngabakti ka Allah dina ijeu
goenoeng. *a* Jos. 1 : 5; Hak. 6 : 16. *b*. p. 19 : 20;
24 : 4; Lal. 7 : 7.

13 Oendjoekan deui Moesa ka Allah:
Noen, ari simkoering dongkap ka oe-
rang Israil, sarĕng mitjatoer ka darinja,
jen: Allah karoehoen maraneh anoe mi-
warang kaoela ka maraneh; soepami
ngaromong ka simkoering: [a] Saha pa-
djĕnĕnganana? kĕdah didjawab koema-
14 ha koe simkoering teh? 'Ari timbalan
Allah ka Moesa: [b] Kami bakal djoemĕnĕng
sakoemaha kami nja bakal djoemĕnĕng. Tim-
balanana deui: Koedoe kijeu nja mitja-
toer ka oerang Israil: Kami bakal djoe-
mĕnĕng anoe miwarang kaoela ka ma-
raneh. *a* 1 Moesa 32 : 29. *b* Jĕs. 41 : 4; Wah. 1 : 4, 8.

15 Nimbalan deui Allah ka Moesa: Ma-
neh koedoe mitjatoer kijeu ka oerang
Israil: Pangeran, Allah karoehoen mara-
neh, Allah Ibrahim, Allah Ishak djeung
Allah Jakoeb teja noe miwarang kaoela
ka maraneh. [a] Nja kitoe djĕnĕngan kami
salalanggĕngna, sarta nja kitoe pangi-
ngĕt-ngingĕt ka kami toeroen-toemoe-
16 roen. 'Geura leumpang, koedoe ngoem-
poelkeun kokolot-kokolot Israil, bari
seug bebedja ka darinja kijeu: Pange-
ran, Allah karoehoen maraneh, nem-
bongan ka kaoela, nja eta Allah Ibra-
him, Ishak sarta Jakoeb; ari timbala-
nana: Kami teh geus ngalajad ka ma-
raneh, geus waspada di sakoer anoe
17 dipigawe ka maraneh di Mĕsir. 'Sarta
kami nimbalan: Kami rek nginditkeun
maraneh ti djĕro kabalangsakan di Mĕ-
sir, ka tanah oerang Kanaän, oerang
Het, oerang Emor, oerang Pares, oe-
rang Hiwi djeung oerang Jĕboes, nja
ka tanah anoe labar-leber tji-soesoe
18 reudjeung madoe. 'Ari eta teh bakal
pada ngagoegoe ka omong maneh; sarta
maneh koedoe ngadatangan ka radja Mĕ-
sir, mawa kokolot-kokolot Israil; seug
koedoe pada poepoelih ka dinja kijeu:
[b] Pangeran, Allah oerang Ibrani, mĕn-
dakan ka koering sadaja; ari ajeuna,
koering sadaja moegi diidinan leum-
pang, lalakon tiloe poë, asoep ka tĕgal
lĕga, soepaja koering pada ngoerban ka
19 Pangeran, Allah koering sadaja. 'Tatapi
kami leuwih oeninga, jen radja Mĕsir
moal mikeun ka maraneh leumpang, sa-
20 nadjan make leungeun kawasa oge. 'Ari
kami teh bakal njodorkeun panangan
kami, seug tanah Mĕsir rek digĕboegan
koe saniskara moedjidjat kami, anoe koe
kami rek didamĕl di Mĕsir; sanggeusna
kitoe maraneh koe eta bakal didjoe-
21 roeng leumpang. 'Sarta eta djalma-djal-
ma koe kami rek dipaparin koernija
dina panon oerang Mĕsir; anoe matak
maraneh, samangsa leumpang, moal
22 leumpang lengoh. 'Satĕgĕsna [c] oenggal-
oenggal awewe ka tatanggana djeung
ka batoerna saimah, pada awewe, bakal
menta barang perak djeung barang ĕmas,
kitoe deui papakean; nja eta koe ma-
raneh bakal dimoewatkeun ka anak ma-
raneh lalaki-awewe; [d] djadi maraneh teh
bakal ngarampogan oerang Mĕsir.
*a* Djab. 135 : 13; Jĕs. 42 : 8. *b* p. 5 : 3. *c* p. 11 : 2, 3.
*d* p. 12 : 36; 1 Moesa 31 : 9.

## PASAL 4.

Ngawangsoel Moesa, kijeu wangsoela-
nana: Noen soemoehoen, [a] eta teh
moal pĕrtjajaeun ka simkoering, sarĕng
moal ngagaroegoe ka omong simkoe-
ring; sajaktosna bakal ngaromong kijeu:
Moal ĕnja Pangeran nembongan ka ma-
2 neh. 'Ari timbalan Pangeran ka Moesa:
Eta naon anoe ditjĕkĕl koe leungeun
maneh? Wangsoelanana: Soemoehoen,

3 iteuk. 'Ari timbalanana: Geura aloeng-
keun ka taneuh! Pek dialoengkeun ka
taneuh. [b] Geus kitoe djadi oraj. Seug
4 Moesa ngĕdjat, sijeun eta oraj. 'Tim-
balan Pangeran deui ka Moesa: Geura
sodorkeun leungeun maneh, tjĕkĕl boen-
toetna. Seg Moesa njodorkeun pananga-
nana, pek ditjĕkĕl. Geus kitoe djadi
5 iteuk deui dina pananganana. 'Soepaja
eta teh pada pĕrtjaja, jen estoe ka ma-
neh geus nembongan Pangeran, Allah
karoehoenna, Allah Ibrahim, Allah Is-
hak sarta Allah Jakoeb. *a* p. 14:31. *b* p. 7:10.

6 Nimbalan deui Pangeran ka Moesa:
Leungeun maneh geura asoepkeun kana
harigoe maneh. Seug Moesa ngasoep-
keun pananganana kana harigoena. Toe-
loej dika-loewarkeun; doemadakan, pa-
nanganana [a] keuna kasakit lepra, ngĕ-
7 plak sapĕrti saldjoe. 'Timbalanana deui:
Leungeun maneh geura asoepkeun deui
kana harigoe maneh. Seug Moesa nga-
soepkeun deui pananganana kana hari-
goena. Toeloej dika-loewarkeun tina ha-
rigoena; doemadakan, geus poelih deui
8 sapĕrti salirana. 'Ari geus kitoe, saoe-
pama hanteu pĕrtjajaeun ka maneh, sar-
ta hanteu ngagaroegoe ka omong tanda
noe ti heula, ka omong tanda noe pan-
9 deuri mah tangtoe pada pĕrtjajaeun. 'Dĕ-
mi geus kitoe, saoepama hanteu pĕr-
tjajaeun keneh kana tanda noe doewa
teja, djeung hanteu ngagaroegoe ka
omong maneh, toeloej maneh koedoe
njokot tjai bangawan, bari seg dikoetjoer-
keun ka darat. [b] Geus kitoe eta tjai,
beunang maneh njokot ti bangawan,
pidjadieun gĕtih di darat. *a* 4 Moesa 12:10;
2 Radja 5:27. *b* p. 7:17.

10 Ari pioendjoek Moesa ka Pangeran:
Noen Goesti! simkoering teh [a] lain djal-
ma bisa ngomong, boh ti kamari, boh
ti mangkoekna, boh tina mangsa an-
djeun ngandika ka diri abdi; salĕrĕsna
simkoering teh beurat biwir, beurat le-
11 tah. 'Dĕmi timbalan Pangeran ka Moesa:
Saha teja noe ngajakeun soengoet ka
manoesa? atawa saha teja noe ngadja-
dikeun anoe pireu, atawa noe torek,
atawa noe beunta, atawa noe mĕrĕm?
12 Lain nja kami Pangeran? 'Ari ajeuna,
geura leumpang; [b] kami teh tangtoe
njarĕngan ka biwir maneh, sarta rek nga-
woeroekkeun ka maneh anoe koedoe
13 diomongkeun. 'Pioendjoekna deui: Noen
Goesti! moegi miwarang mana bae noe
koe andjeun dikĕrsakeun dipiwarang.
14 'Ladjĕng Pangeran djadi bĕndoe ka Moe-
sa, bari nimbalan kijeu: Naha Haroen,
kaom Lewi teja, lain doeloer maneh?
Kami leuwih oeninga, jen eta teh pĕr-
lente pisan ngomongna; malah-malah,
masing njaho, eta teh ĕngke ka loewar,
mapagkeun ka maneh, sarta ari nendjo
ka maneh, tangtoe boengaheun sadjĕro
15 hatena. 'Seug maneh [c] koedoe mitjatoer
ka dinja, ngajakeun piomongeun dina
biwirna. Ari kami teh bakal njarĕngan
ka biwir maneh djeung ka biwir Ha-
roen, sarta kami rek ngawoeroekkeun
ka maraneh anoe koedoe dilampahkeun.
16 'Ari Haroen teh koedoe mitjatoer ka
djalma-djalma ngagantian maneh, nja
djadi lalambĕj maneh; [d] dĕmi maneh
17 ka Haroen minangka Allah. 'Sarta eta
iteuk koe maneh bawa, tjĕkĕl koe leu-
ngeun; pilantaraneun maneh ngalam-
pahkeun tanda-tanda teja. *a* p. 6:11, 30;
Lal. 7:22. *b* Jĕs. 51:16; Loek. 21:15. *c* p. 7:2.
*d* p. 7:1, 2.

18 Toeloej Moesa angkat, moelih [a] ka
Jitro mĕrtoewana; seug mihatoer ka
dinja: Koering nĕda idin leumpang, sĕ-
dja moelang ka doeloer-doeloer koering,
anoe di Mĕsir, nangenan hariroep ke-
neh hanteuna. Ari saoer Jitro ka Moesa:
Soewawi, masing salamĕt! *a* p. 18:1.

19 Sarta Pangeran nimbalan deui ka
Moesa di tanah Midian: Geura leum-
pang, koedoe moelang ka Mĕsir; kara-
na sakabeh djalma, [a] noe ngarah pati
20 maneh teja, geus paraeh. 'Tidinja Moesa
njandak [b] poetra-garwana, ditaroeng-
gangkeun kana kalde, bari toeloej moe-
lih ka tanah Mĕsir. Ari [c] iteuking Al-
lah teja koe Moesa ditjandak koe pa-
21 nanganana. 'Nimbalan deui Pangeran
ka Moesa: Sabot maneh di djalan, moe-
lang ka Mĕsir, sing hade-hade kana sa-
kabeh moedjidjat, anoe koe kami di-
ajakeun dina leungeun maneh teja; eta
koe maneh koedoe dilampahkeun di ha-
reupeun Piraon; [d] tatapi kami bakal
ngaheuraskeun hatena, datang ka djal-
ma-djalma koe eta moal dibere leum-
22 pang. 'Sarta maneh koedoe mopojan ka
Piraon: Kijeu timbalan Pangeran: Israil
23 teh [e] poetra kami noe tjikal. 'Ari tim-

balan kami ka maneh: Eta poetra kami
koe maneh koedoe dibere leumpang,
sina ngawoela ka kami. Lamoen maneh
teu daek mere eta leumpang, masing
nganjahokeun, [f] anak maneh noe tjikal
koe kami tangtoe dipaehkeun.

*a* p. 2:15; Mat. 2:20. *b* p. 18:2—4. *c* p. 17:9; Jĕs. 10:24, 26. *d* p. 3:19; 7:3. *e* Hos. 11:1. *f* p. 12:29.

24 Dĕmi geus kitoe, eukeur di djalan,
di djĕro pamondokan, seug Pangeran
mĕgatan ka Moesa, noe dipandang ma-
25 ehkeun. 'Toeloej Sĕpora njandak [a] pe-
so batoe, pek ngeureud koeloep poe-
trana [noe boengsoe]; kokotjopna sok
ka dampalna, bari mihatoer: Sajaktos-
na, andjeun teh ka koering panganten
26 gĕtih! 'Toeloej Moesa koe Pangeran di-
antĕp. Mangsa harita Sĕpora njĕboet-
keun: panganten gĕtih, tina hal njoe-
natan. *a* Jos. 5:2.

27 Djeung deui Pangeran nimbalan ka
Haroen: Maneh geura bral, koedoe ma-
pagkeun Moesa ka tĕgal lĕga. Bral ang-
kat, toeloej patĕpang djeung Moesa [a]
lĕbah goenoeng Allah teja; seug Moesa
28 ditjijoem. 'Geus kitoe Moesa njarijos-
keun ka Haroen sadajana pangandika
Pangeran, anoe miwarang andjeunna,
reudjeung sakabeh tanda, anoe ditim-
29 balkeun ka andjeunna teja. 'Tidinja
Moesa ladjĕng angkatna sarĕng Haroen.
Sasoempingna [b] ngoempoelkeun sakabeh
30 kokolot oerang Israil. 'Toeloej koe Ha-
roen dibedjaän hal sadajana pangandika,
noe koe Pangeran geus diandikakeun ka
Moesa; sarta midamĕl tanda-tanda teja
31 di hareupeun panon djalma-djalma. 'Ari
djalma-djalma teh [c] pĕrtjajaeun; sarta
barang ngadarenge, jen Pangeran geus
ngalajad ka oerang Israil, sarta geus
waspaoseun dina kabalangsakanana,
broek saroedjoed sarta sĕmbahijang.

*a* p. 3:1. *b* p. 3:16. *c* p. 14:31.

## PASAL 5.

Sanggeusing kitoe Moesa djeung Haroen
ngadareuheus, sarta oendjoekan ka
Piraon: Kijeu timbalan Pangeran, Al-
lah Israil: Oemat kami bere leumpang,
sina pada milampah pesta ka kami di
2 tĕgal lĕga. 'Dĕmi lahiran Piraon: [a] Na
saha Pangeran teh, anoe koe aing koe-
doe ditoeroet parentahna, ngidinan Is-
rail leumpang? Aing teu njaho ka Pa-
ngeran, malah-malah Israil koe aing
3 moal diidinan leumpang. 'Pioendjoekna:
[b] Allah oerang Ibrani mĕndakan ka sim-
koering; moegi-moegi koering sadaja
diidinan leumpang, lalakon tiloe din-
tĕn, asoep ka tĕgal lĕga, soepaja koe-
ring pada ngoerban ka Pangeran, Al-
lah koering sadaja, sangkan andjeun-
na oelah naradjang ka koering sadaja
nganggo pagĕboeg atanapi nganggo pĕ-
4 dang. 'Dĕmi lahiran radja Mĕsir ka
arandjeunna: Naha Moesa djeung Ha-
roen! koe naon maraneh dek ngalesot-
keun eta djalma-djalma ti pagaweana-
na? Geura baralik ka papantjen mara-
5 neh! 'Ngalahir deui Piraon: Saĕnjana,
[c] djalma-djalma eusi tanah ajeuna geus
loba teuing, wĕt koe maraneh dek di-
eureunkeun tina papantjenna! *a* Dan. 3:15.

*b* p. 3:18. *c* p. 1:7, 12.

6 Tidinja Piraon poë harita keneh mi-
warang [a] ka poerah ngagawekeun djal-
ma-djalma sarta ka sagala pangoeroes-
7 na, kijeu piwaranganana: 'Maraneh ka-
hareupna oelah mere-mere deui sapoe
ka eta djalma-djalma, baris njijeun ba-
ta, sapĕrti kamari-mangkoekna; sina
laleumpang moeloengan sapoe koe ma-
8 neh. 'Tatapi ari kamistian bata, sakoe-
maha njarijeunna kamari-mangkoekna,
koedoe tĕtĕpkeun ka darinja, poma oe-
lah dikoerangan; karana eta teh nga-
rĕdoel, kitoe noe matak tinggarĕro, pok-
na: Hajoe, oerang leumpang, oerang
9 ngoerban ka Allah oerang! 'Masing beu-
rat pagaweanana ka eta djalma-djalma,
soepaja baroga lampahkeuneun, sarta
oelah naranggap ka omong bohong.

*a* p. 3:7.

10 Toeloej poerah ngagawekeun djalma-
djalma sarta djeung pangoeroesna teja
pada ka loewar, bari seug ngabedjaän
ka djalma-djalma, pokna: Aja timbalan
Piraon kijeu: Aing moal maparin deui
11 sapoe ka maraneh. 'Koedoe laleumpang,
ngala sapoe koe maneh, ti mana bae
nja pimanggiheun; tatapi ari pagawean
12 maraneh moal dikoerangan. 'Tidinja eta
djalma-djalma paboejar, oedar-idĕr di
sakoeriling tanah Mĕsir, moeloengan
13 djarami, baris sapoe. 'Ari poerah nga-
gawekeun teh pada ngagĕntak-gĕntak,

aromongna: Sing anggeus pagawean ma-
raneh, hantja sapoë-sapoëna, sakoemaha
14 basa keur aja sapoe. 'Malah pangoeroes
oerang Israil, anoe dibakoekeun ka da-
rinja koe poerah ngagawekeun Piraon
teja, pada diteunggeulan, sarta diomo-
ngan kijeu: Koe naon maraneh kamari
djeung poë ijeu hanteu anggeus katang-
toean maraneh njijeun bata, sapĕrti ka-
mari-mangkoekna?
15 Tidinja pangoeroes oerang Israil nga-
dareuheusan, sasambat ka Piraon, kijeu
pioendjoekna: Koe naon gamparan noe
mawi ka abdi-abdi gamparan midamĕl
16 kitoe? 'Abdi-abdi gamparan hanteu di-
paparin sapoe; padahal parentahna ka
diri abdi: Geura njarijeun bata! Ari
abdi-abdi gamparan sajaktosna diteung-
geulan, nanging wilajat gamparan anoe
17 gadoeh dosa. 'Dĕmi timbalan radja: Ma-
raneh ngĕdoel, poegoeh ngĕdoel; kitoe
noe matak sok ngaromong: Hajoe, oe-
rang leumpang, oerang ngoerban ka Pa-
18 ngeran! 'Ari ajeuna, los laleumpang,
geura digarawe; tatapi maraneh moal
dibere sapoe, kitoe ge kamistian bata
koedoe njanggakeun.
19 Geus tĕrangeun pangoeroes oerang Is-
rail, diri maranehanana meunang ka-
tjilakaän, da parentahna: Maraneh teu
meunang ngoerangan tina rejana bata,
20 hantja sapoë-sapoëna. 'Toeloej papang-
gih djeung Moesa sarta djeung Haroen,
noe keur ngarantosan mĕgat marane-
hanana waktoe ka loewar ti Piraon.
21 'Pok pada oendjoekan ka arandjeunna:
Pangeran moegi sing waspaos ka aran-
djeun, sarĕng ngabĕnĕran, sarehna baoe
seungit koering sadaja koe arandjeun
geus didjadikeun baoe bijoek ka pajoe-
neun Piraon sarĕng ka hareupeun man-
tri-mantrina, sasat njanggakeun pĕdang
ka pananganana, pikeun mareuntjit ka
koering sadaja.
22 Tidinja Moesa marĕk deui ka Pange-
ran, sarta oendjoekan kijeu: Eh Goesti!
naha eta djalma-djalma koe andjeun di-
datangan katjilakaän? Koe naon mana
23 simkoering dipiwarang? 'Ari ti wangkid
simkoering asoep ka Piraon, hatoeran
mawa padjĕnĕngan andjeun, eta njila-
kakeun ka djalma-djalma teh; doepi
pĕrkawis ngaleupaskeun teja, geuning
andjeun teu ngaleupaskeun oemat an-
24 djeun. 'Dĕmi timbalan Pangeran ka
Moesa: Ajeuna maneh bakal nendjo
anoe koe kami rek didamĕl ka Piraon;
karana maraneh ĕngke koe eta dibere
leumpang, [a] kapaksa koe leungeun ka-
wasa; malah maraneh koe eta [b] ĕngke
didjongklokkeun ti tanahna, kapaksa
koe leungeun kawasa. *a* p. 3:19, 20.
*b* p. 12:33.

## PASAL 6.

Tidinja Allah ngandika ka Moesa, kijeu
pangandikana ka dinja: [a] Ijeu kami
2 Pangeran. 'Ari kami nembongan ka
Ibrahim, ka Ishak sarta ka Jakoeb,
sok njĕboetkeun diri kami [b] Allah noe
moerba-wisesa; dĕmi djĕnĕngan kami
Pangeran koe kami hanteu dinjahokeun
3 ka darinja.'Djeung deui kami ngadĕgkeun
pĕrdjangdjian kami ka darinja, [c] rek
dipaparin tanah Kanaän, nja eta tanah
pangoembaraänana, ĕnggonna ngaloem-
4 bara. 'Samalah koe kami geus kada-
ngoe gĕgĕroengan oerang Israil, anoe
dikoemawoelakeun koe oerang Mĕsir, [d]
sarta kami teh eling ka pĕrdjangdjian
5 kami teja. 'Koe sabab eta, maneh geura
bebedja ka oerang Israil: Ijeu kami Pa-
ngeran; sarta maraneh koe kami rek
dika-loewarkeun ti handapeun papan-
tjen oerang Mĕsir, djeung dileupaskeun
tina koemawoela maraneh ka dinja;
ĕngke maraneh koe kami didjait, make
panangan anoe njodor sarta make hoe-
6 koeman noe rarosa. 'Ari maraneh koe
kami rek diangkĕn oemat, djeung kami
bakal Allah maraneh, sarta maraneh
bakal nganjahokeun, jen kami teh estoe
Pangeran, Allah maraneh, anoe ngaloe-
warkeun maraneh ti handapeun papan-
7 tjen oerang Mĕsir. 'Sarta maraneh koe
kami rek didatangkeun kana tanah, anoe
djadi sabab kami [e] ngatjoengkeun pa-
nangan, rek dipaparinkeun ka Ibrahim,
ka Ishak sarta ka Jakoeb teja; estoe
koe kami rek dipaparinkeun ka maraneh,
8 djadi warisan: ijeu kami Pangeran. 'Toe-
loej Moesa ngalahir kitoe ka oerang Is-
rail; tatapi hanteu ngagaroegoe ka Moesa,
tina karoepĕkan pikir djeung tina ka-
banggaän koemawoela. *a* p. 20:2. *b* 1 Moesa
17:1; 35:11. *c* 1 Moesa 17:8; 26:3. *d* p. 2:24.
*e* 1 Moesa 14:22; 22:16.

9 Tidinja Pangeran ngandika deui ka
10 Moesa, kijeu pangandikana: 'Maneh geu-
ra ngadatangan deui, poepoelih ka Pi-
raon, radja Mĕsir, oerang Israil koedoe
11 dibere leumpang ti tanahna. 'Oendjoe-
kan Moesa ka pajoeneun Pangeran, ki-
jeu pioendjoekna: Noen, oerang Israil
hanteu ngagaroegoe ka simkoering; pi-
manaeun Piraon ngagoegoe ka simkoe-
ring? [a] da simkoering teh hanteu disoe-
12 natan biwir. 'Tatapi Pangeran ngandika
deui ka Moesa djeung ka Haroen, di-
piwarang ka oerang Israil djeung ka Pi-
raon, radja Mĕsir, dikĕrsakeun ngaboe-
dalkeun oerang Israil ti tanah Mĕsir.

*a* p. 4 : 10.

13 Ijeu teh [a] loeloegoe ahli karoehoen
di oerang Israil. Poetra Roebin, tjikal
Israil teja, Hanok djeung Paloe, Hesron
djeung Karmi. Nja eta bangsa-bangsa
14 Roebin. 'Ari poetra Simon teja Jĕ-
moeël, Jamin, Ohad, Jakin djeung So-
har; aja deui Saoel, anoe djadi anak
awewe oerang Kanaän. Nja eta bangsa-
15 bangsa Simon. 'Sarta ijeu [b] ngaran poe-
tra Lewi teja, noeroetkeun toetoera-
nana: Gerson, Kahat djeung Mĕrari. Ari
taoen oemoer Lewi saratoes tiloe poe-
16 loeh toedjoeh taoen. 'Poetra Gerson teja
Libni djeung Simi, sabangsa-sabangsa-
17 na. 'Poetra Kahat teja Amram, Jishar,
Hebron djeung Oesiël. Ari taoen oemoer
Kahat saratoes tiloe poeloeh tiloe ta-
18 oen. 'Ari poetra Mĕrari teja Mahli djeung
Moesi. Nja eta bangsa-bangsa Lewi, noe-
19 roetkeun toetoeranana. 'Ari [c] Amram
teja nikah Jokebed ĕmbina, djadi geu-
reuhana. Nja eta toeloej ngowokeun pi-
keun andjeunna Haroen djeung Moesa
teja. Ari taoen oemoer Amram saratoes
20 tiloe poeloeh toedjoeh taoen. 'Ari poetra
Jishar teja [d] Korah, Nepeg djeung Sik-
21 ri. 'Ari poetra Oesiël teja [e] Misael, El-
22 sapan djeung Sitri. 'Ari Haroen teja ni-
kah Eliseba poetra Aminadab, saderek
Nahson, djadi geureuhana. Nja eta toe-
loej ngowokeun pikeun andjeunna [f] Na-
dab djeung Abihoe, Elasar djeung Ita-
23 mar. 'Ari poetra Korah teja Asir, Elka-
na djeung Abiasap. Nja eta bangsa-
24 bangsa oerang Korah. 'Ari Elasar poetra
Haroen teja nikah sahidji poetra Poe-
tiël, djadi geureuhana. Nja eta toeloej
ngowokeun pikeun andjeunna [g] Pinĕhas.
Nja eta kabeh loeloegoe ahli karoehoen
25 kaom Lewi, sabangsa-sabangsana. 'Nja
eta Haroen djeung Moesa, noe koe Pa-
ngeran ditimbalan ngaboedalkeun oerang
Israil ti tanah Mĕsir, noeroetkeun ba-
26 lad-baladna. 'Nja eta noe aroendjoekan
ka Piraon, radja Mĕsir, dikĕrsakeun nga-
boedalkeun oerang Israil ti Mĕsir. Nja
eta Moesa djeung Haroen. *a* 1 Moesa 46 : 8.
4 Moesa 26 : 5. *b* 4 Moesa 3 : 17. *c* p. 2 : 1. *d* 4 Moesa
16 : 1. *e* 3 Moesa 10 : 4. *f* p. 28 : 1. *g* 4 Moesa 25 : 7.

27 Geus kitoe, keur mangsa Pangeran
28 ngandika ka Moesa di tanah Mĕsir, 'Pa-
ngeran ngandika ka Moesa, kijeu pa-
ngandikana: Ijeu kami Pangeran. Maneh
koedoe moepoelihkeun ka Piraon, radja
Mĕsir, saniskara noe koe kami dilahir-
29 keun ka maneh. 'Toeloej Moesa oendjoe-
kan ka pajoeneun Pangeran: Noen, sim-
koering teh hanteu disoenatan biwir;
pimanaeun Piraon ngagoegoe ka sim-
koering?

## PASAL 7.

Tidinja Pangeran nimbalan ka Moesa:
Masing nganjahokeun, [a] maneh koe
kami geus ditangtoekeun minangka Al-
lah ka Piraon; ari Haroen, doeloer ma-
2 neh, pidjadieun nabi maneh. 'Eta ma-
neh koedoe njatoerkeun saniskara noe
koe kami ditimbalkeun ka maneh; dĕmi
koe Haroen, doeloer maneh, koedoe di-
poepoelihkeun ka Piraon, sina oerang
3 Israil dibere leumpang ti tanahna. 'Ari
kami [b] bakal neuaskeun hate Piraon,
sarta rek ngadamĕl tanda djeung moe-
4 djidjat loba pisan di tanah Mĕsir. 'Tatapi
Piraon moal ngagoegoe ka maraneh, noe
matak kami rek mĕtakeun panangan kami
ka Mĕsir, sarta [c] wadya-balad kami, oemat
kami, oerang Israil, rek diboedalkeun ti
tanah Mĕsir, make hoekoeman noe ra-
5 rosa. 'Ari oerang Mĕsir [d] bakal pada nga-
njahokeun, jen kami teh estoe Pangeran,
dimana kami geus njodorkeun panangan
kami ka loehoereun Mĕsir, sarta ngaloe-
warkeun oerang Israil ti tĕngah mara-
6 nehanana. 'Prak koe Moesa djeung Ha-
roen dilampahkeun; sakoemaha timba-
lan Pangeran ka arandjeunna, nja kitoe
7 pisan ngalampahkeunana. 'Ari Moesa oe-
moerna [e] dalapan poeloeh taoen, djeung
Haroen oemoerna dalapan poeloeh tiloe

taoen, keur mangsa aroendjoekan ka
Piraon. *a* p. 4 : 16. *b* p. 7 : 13, 22; 8 : 15, 19, 32;
9 : 7, 34; Roem 2 : 4, 5. *c* p. 12 : 41. *d* p. 8 : 10, 22;
9 : 14. *e* Lal. 7 : 23, 30, 36.

8 Nimbalan deui Pangeran ka Moesa
djeung ka Haroen, kijeu timbalanana:
9 'Lamoen Piraon mitjatoer ka maraneh,
kijeu pokna: Geura maraneh njijeun
moedjidjat; seg maneh ka Haroen koe-
doe ngomong kijeu: Tjokot iteuk ka-
kang, [a] toeloej aloengkeun ka pajoe-
10 neun Piraon, sing djadi naga! 'Ti-
dinja Moesa djeung Haroen ngadareu-
heusan ka Piraon; prak ngalampahkeun
kitoe, sakoemaha timbalan Pangeran.
Pek Haroen ngaloengkeun iteukna ka
pajoeneun Piraon sarta ka hareupeun
11 mantri-mantrina; seug djadi naga. 'Ti-
dinja Piraon sabalikna njaoer [b] djalma
palintĕr sarta taroekang njampe; pek
eta ge, pandita-pandita Mĕsir, pada mi-
12 gawe kitoe koe lantaran elmoena. 'Hi-
dji-hidji pada ngaloengkeun iteukna,
seug djaradi naga; dĕmi iteuk-iteuk ma-
ranehanana dilĕglĕgan koe iteuk Ha-
13 roen. 'Tatapi manah Piraon heuras, han-
teu ngagoegoe ka Moesa djeung ka Ha-
roen; [c] sakoemaha pangandika Pange-
ran teja. *a* p. 4 : 3. *b* 1 Moesa 41 : 8. 2 Tim. 3 : 8.
Mat. 24 : 24. *c* p. 3 : 19.

14 Tidinja Pangeran nimbalan ka Moesa:
Hate Piraon teuas, teu daekeun mere
15 eta djalma-djalma boedal. 'Maneh isoek-
isoek koedoe leumpang ka Piraon; ma-
sing njaho, eta bakal ka loewar [a] kana
tjai; koedoe koe maneh didagoan, pĕgat
di sisi bangawan; ari iteuk, anoe salin
roepa djadi oraj teja, tjĕkĕl koe leu-
16 ngeun maneh. 'Seg koedoe poepoelih ka
dinja kijeu: [b] Koering dipiwarang ka
andjeun koe Pangeran, Allah oerang
Ibrani; timbalanana: Oemat kami bere
leumpang, sina ngabakti ka kami di tĕ-
gal lĕga. Ari maneh teh saĕnjana han-
17 teu ngagoegoe tĕpi ka ajeuna. 'Kijeu tim-
balan Pangeran: Djalan kijeu maneh
pitĕrangeun, jen kami teh estoe Pange-
ran: masing njaho, ijeu iteuk, anoe ditjĕ-
kĕl koe leungeun kami, dek diteunggeul-
keun kana tjai anoe dina bangawan;
18 [c] seug bakal salin roepa, djadi gĕtih. 'Ari
[d] laoek, anoe dina bangawan, bakal pa-
raeh, sarta bangawanna bakal baoe, wa-
ni oerang Mĕsir barosĕn, eureun ngari-
19 noemna tjai tina bangawan. 'Nimbalan
deui Pangeran ka Moesa: Maneh ka
Haroen koedoe nitah kijeu: Geura njo-
kot iteuk kakang, seg koedoe njodor-
keun leungeun kakang ka loehoereun
tjai-tjai Mĕsir, ka loehoereun sagala wa-
loenganana, ka loehoereun sagala ba-
ngawanna, djeung ka loehoereun sitoe-
sitoena, singgĕtna ka loehoereun saka-
beh pakoempoelan tjai bogana, sing dja-
radi gĕtih; pibakaleun aja gĕtih di sa-
koeriling tanah Mĕsir, nadjan dina wa-
dah sipat kai sarta dina wadah sipat
20 batoe. 'Prak Moesa djeung Haroen pada
ngalampahkeun kitoe, sakoemaha tim-
balan Pangeran. Pek Haroen ngadjoeng-
djoengkeun iteuk, seug neunggeul tjai
anoe dina bangawan, di pajoeneun Pi-
raon sarta di hareupeun mantri-man-
trina. Toeloej sakabeh tjai anoe dina
bangawan salin roepa, [e] djadi gĕtih.
21 'Ari laoek, anoe dina bangawan, paraeh,
sarta bangawanna baoe, wani oerang Mĕ-
sir geus teu kadaroegaeun nginoem tjai
tina bangawan. Malah aja gĕtih di sa-
22 koeriling tanah Mĕsir. 'Prak pandita
Mĕsir ge pada njijeun noe kitoe pĕtana,
koe lantaran elmoena. Noe matak ma-
nah Piraon beuki heuras, hanteu nga-
goegoe ka Moesa djeung ka Haroen; [f]
sakoemaha pangandika Pangeran teja.
23 'Toeloej Piraon malik, moelih ka gĕ-
dongna; hal anoe kitoe ge koe andjeun-
24 na hanteu dipadoeli. 'Tidinja sakabeh
oerang Mĕsir pada ngarali sakoeriling
bangawan, njijar tjai inoemeun; karana
geus teu kadaroegaeun nginoem tjai
25 bangawan. 'Pangkitoe teh djĕdjĕg toe-
djoeh poë, ti sanggeus Pangeran neung-
geul bangawan teja. *a* 1 Moesa 41 : 1. *b* p. 5 : 1, 3.
*c* p. 4 : 9. *d* 4 Moesa 11 : 5. *e* Djab. 78 : 44;
105 : 29. *f* p. 3 : 19.

## PASAL 8.

Tidinja Pangeran nimbalan ka Moesa:
Maneh geura ngadatangan deui ka
Piraon, poepoelih ka dinja: [a] Kijeu tim-
balan Pangeran: Oemat kami bere leum-
2 pang, sina ngabarakti ka kami. 'Sa-
oepama maneh teu daek mere leumpang,
masing njaho, sawĕwĕngkĕran maneh
koe kami dek digĕboeg, ngajakeun ban-
3 tjet, 'wani bangawan teh pinoeh koe
bantjet; sarta bakal aroenggah, arasoep

ka imah maneh, djeung ka kamar maneh heës, malah aroenggah ka ĕnggon maneh; kitoe deui piarasoepeun ka imah mantri-mantri maneh, ka rahajat maneh, ka sagala pameuleuman maneh, djeung
4 ka sagala [b] pangadonan maneh. 'Sarta eta bantjet piaroenggaheun ka diri maneh, ka rahajat maneh djeung ka saka-
5 beh mantri maneh. 'Nimbalan deui Pangeran ka Moesa: Maneh ka Haroen koedoe nitah kijeu: Geura njodorkeun leungeun kakang, bari njĕkĕl iteuk kakang, ka loehoereun sagala waloengan, ka loehoereun sagala bangawan, djeung ka loehoereun sagala sitoe, sina aroeng-
6 gah bantjet ka tanah Mĕsir. 'Pek Haroen njodorkeun pananganana ka loehoereun tjai-tjai Mĕsir; tjat bantjet aroenggah, wani ngalipoetan satanah
7 Mĕsir. 'Prak [c] pandita-pandita ge pada njijeun noe kitoe pĕtana, koe lantaran elmoena, ngajakeun aroenggah bantjet ka tanah Mĕsir. *a* p. 7:16. *b* p. 12:34. *c* p. 7:11.
8 Tidinja Piraon njaoer Moesa djeung Haroen; seug dilahiran kijeu: Geura nĕnĕda ka Pangeran, eta bantjet moegimoegi disingkirkeun ti diri aing sarta ti rahajat aing; geus kitoe djalma-djalma teh koe aing tangtoe diidinan leumpang,
9 sina ngoerban ka Pangeran. 'Pioendjoek Moesa ka Piraon: Soemangga, tangtoskeun bae, iraha simkoering koedoe mangnĕdakeun andjeun, ka mantri-mantri andjeun, sarĕng ka rahajat andjeun, soepaja bantjet teh dibasmi, leungit ti andjeun sarĕng ti sadajana gĕdong andjeun, woengkoel kantoen di banga-
10 wan bae? 'Lahiranana: Isoekan. Pioendjoekna: Sapilahir andjeun; [a] soepaja andjeun ngoeningakeun, jen taja deui sapĕrtos Pangeran, Allah koering sadaja.
11 'Ari bantjet teh ĕngke njalingkir ti andjeun sarĕng ti sadajana gĕdong andjeun, kitoe deui ti mantri-mantri andjeun sarawoeh ti rahajat andjeun, woengkoel
12 kantoen di bangawan bae. 'Toeloej Moesa djeung Haroen ka loewar ti Piraon. Geus kitoe Moesa sasambat ka Pangeran tina hal pĕrkara bantjet, anoe di-
13 datangkeun ka Piraon teja. 'Ladjĕng Pangeran midamĕl tĕroes sapihatoer Moesa; heug eta bantjet-bantjet, noe di imah-imah, di boeroean-boeroean djeung
14 di kĕbon-kĕbon teja, pararaeh. 'Toeloej dikoempoelkeun, ditoempoek-toempoek;
15 wani tanah teh datang ka baoe. 'Ana Piraon geus waspadaeun, jen aja kasĕnangan, seug neuaskeun manahna, hanteu ngagoegoe ka arandjeunna; [b] sakoemaha pangandika Pangeran teja.
*a* p. 7:5; 9:14. *b* p. 3:19.
16 Tidinja Pangeran nimbalan ka Moesa: Maneh ka Haroen koedoe nitah kijeu: Geura njodorkeun iteuk kakang, seg teunggeulkeun ka taneuh pĕlĕdoeg noe di boemi; geus kitoe pidjadieun rambĕ-
17 toek di sakoeriling tanah Mĕsir. 'Prak pada ngalampahkeun kitoe. Pek Haroen njodorkeun pananganana, bari njĕkĕl iteukna; djĕdak neunggeul ka taneuh pĕlĕdoeg noe di boemi; seug aja rambĕtoek, napoek ka manoesa djeung ka sasatoan. Sakabeh taneuh pĕlĕdoeg noe di boemi djadi rambĕtoek, di sakoeriling
18 tanah Mĕsir.'Ari pandita-pandita ge pada njijeun kitoe koe lantaran elmoena, mambrih ngaloewarkeun rambĕtoek, [a] tapi hanteu barisaeun. Ari rambĕtoek teh napoek ka manoesa djeung ka sasatoan.
19 'Pok pandita aroendjoekan ka Piraon: Ijeu teh panangan Allah! Tatapi manah Piraon teuas bae, hanteu ngagoegoe ka Moesa djeung ka Haroen; [b] sakoemaha pangandika Pangeran teja. *a* p. 9:11. *b* p. 3:19.
20 Tidinja Pangeran nimbalan ka Moesa: Maneh isoek-isoek koedoe dangdan, toeloej marĕk ka hareupeun Piraon; masing njaho, [a] eta bakal ka loewar kana tjai; seg koedoe poepoelih ka dinja: Kijeu timbalan Pangeran: Oemat kami bere leumpang, sina ngabarakti ka kami.
21 'Karana oepama maneh keukeuh oemat kami teu dibere leumpang, masing njaho, kami rek ngadatangkeun seungseureudan ka maneh, ka mantri-mantri maneh, ka rahajat maneh, djeung ka imah-imah maneh, datang ka imah oerang Mĕsir pararinoeh koe eta seungseureudan, kitoe deui taneuh, anoe keur diĕnggonan
22 koe maranehanana. 'Mangsa harita kami rek ngabinakeun tanah Gosen, ĕnggon oemat kami goemĕlar, sangkan seungseureudan teh oelah aja di dinja; [b] soepaja maneh nganjahokeun, jen kami Pangeran aja di djĕro ijeu tanah.
23 'Djadi kami teh [c] rek ngajakeun panghalangan di antara oemat kami djeung rahajat maneh. Isoekan ijeu tanda pi-

24 boektieunana. 'Ladjĕng Pangeran nga-
damĕl kitoe. Seg datang seungseureu-
dan, rosa katjida, asoep ka gĕdong Pi-
raon, djeung ka boemi mantri-mantrina,
sarta aja di sakoeriling tanah Mĕsir;
tanah teh datang ka roeksak tina sabab
eta seungseureudan. *a* p. 7:15. *b* p. 9:14. *c* p. 11:7.
25 Geus kitoe Piraon njaoer Moesa djeung
Haroen; seug dilahiran kijeu: Geura la-
leumpang, ngoerban ka Allah maraneh
26 [a] dina tanah ijeu. 'Ari pioendjoek Moesa:
Moal pisaeëun milampah kitoe; karan-
tĕn anoe koe koering sadaja koedoe
dikoerbankeun ka Pangeran, Allah koe-
ring sadaja, [b] nja eta kagiroek oerang
Mĕsir. Geura manah, soepantĕn ngoer-
bankeun kagiroek oerang Mĕsir mah di
hareupeunana, naha moal ngabĕntoe-
27 ran ka koering sadaja koe batoe? 'Pasĕ-
djaän teh leumpang ka tĕgal lĕga, [c] la-
lakon tiloe dintĕn; seug ngoerban ka
Pangeran, Allah koering sadaja, koe-
maha bae nja bade nimbalkeun ka koe-
28 ring sadaja. 'Lahiran Piraon : Aing ngi-
dinan maraneh leumpang, soepaja ngoer-
ban ka Pangeran, Allah maraneh, di
tĕgal lĕga; ngan oelah djaraoeh teuing
nja leumpang. [d] Geura aing pangnĕda-
29 keun! 'Ari pihatoer Moesa: Salĕrĕsna,
koering ajeuna rek ka loewar ti andjeun,
sĕdja nĕnĕda ka Pangeran; geus kitoe
seungseureudan teh tinangtos isoekan
njingkir ti Piraon, ti mantri-mantrina
sarĕng ti rahajatna; nanging Piraon
oelah ngagĕlo deui, hanteu sijos ngi-
dinan djalma-djalma teh leumpang ngoer-
30 ban ka Pangeran. 'Toeloej Moesa ka
loewar ti Piraon. Geus kitoe nĕnĕda
31 ka Pangeran. 'Seug Pangeran midamĕl
tĕroes sapihatoer Moesa; seungseureu-
dan teh njingkir ti Piraon, ti mantri-
mantrina djeung ti rahajatna; [e] teu kari
32 hidji-hidji atjan. 'Tatapi Piraon sakali
ijeu ge neuaskeun manahna, hanteu
koengsi djalma-djalma teh diidinan leum-
pang. *a* p. 7:16. *b* 1 Moesa 43:32. *c* p. 3:18.
*d* p. 9:28. *e* p. 10:19.

## PASAL 9.

Tidinja Pangeran nimbalan ka Moesa:
Maneh geura ngadatangan deui ka
Piraon, poepoelih ka dinja: [a] Kijeu tim-
balan Pangeran, Allah oerang Ibrani:
Oemat kami bere leumpang, sina nga-
2 barakti ka kami. 'Karana oepama ma-
neh keukeuh teu daek mere leumpang,
masih keneh bae djalma-djalma dipa-
3 rakoeng,'masing njaho, panangan Pange-
ran pikeunaeun ka ingon-ingon maneh
anoe di tĕgal, nja eta ka koeda, ka kalde,
ka onta, ka sapi djeung ka domba, di-
4 keunaän pagĕboeg bangĕt katjida. 'Ta-
tapi Pangeran [b] bakal ngabinakeun di
antara ingon-ingon oerang Israil djeung
ingon-ingon oerang Mĕsir; saniskara
ingon-ingon oerang Israil moal aja noe
5 paeh hidji-hidji atjan. 'Djeung Pangeran
[c] nangtoskeun mangsana, timbalanana:
Isoekan Pangeran bakal ngadamĕl eta
6 pĕrkara dina tanah ijeu. 'Prak isoekna
eta pĕrkara koe Pangeran didamĕl. [d]
Heug sakabeh ingon-ingon oerang Mĕsir
paraeh; dĕmi ingon-ingon oerang Israil
mah taja noe paeh hidji-hidji atjan.
7 'Toeloej Piraon ngoetoesan, doemadakan,
ingon-ingon oerang Israil hidji ge taja
noe paeh. Tatapi manah Piraon teuas
bae, eta djalma-djalma hanteu diidinan
leumpang. *a* p. 8:1. *b* p. 8:22. *c* p. 8:9, 10.
*d* Djab. 78:50.
8 Tidinja Pangeran nimbalan ka Moesa
djeung ka Haroen: Maraneh geura nja-
ranggeum lĕboe pameuleuman; seg koe
Moesa koedoe diawoerkeun ka langit,
9 ka hareupeun Piraon. 'Geus kitoe pi-
djadieun pĕlĕdoeg, ninggang ka sakoe-
riling tanah Mĕsir, sarta pitĕrapeun ka
manoesa djeung ka sasatoan, [a] ngadja-
dikeun bareuh, kasijatna kĕmboeng-kĕm-
10 boeng, di sakoeriling tanah Mĕsir. 'Top
njarandak lĕboe pameuleuman; toeloej
ngadareuheus ka pajoeneun Piraon, pek
eta lĕboe koe Moesa diawoerkeun ka
langit. Geus kitoe ngadjadi bareuh,
kasijatna kĕmboeng-kĕmboeng, di ma-
11 noesa djeung di sasatoan. 'Datang ka
pandita-pandita teja teu kadaroegaeun
nangtoeng di hareupeun Moesa, tina sa-
bab bareuhna; wantoe-wantoe aja ba-
reuh di sagala pandita djeung di saka-
12 beh oerang Mĕsir. 'Tatapi Pangeran
ngaheuraskeun manah Piraon; teu nga-
goegoe ka arandjeunna; [b] sakoemaha
pangandika Pangeran ka Moesa teja.
*a* 5 Moesa 28:27. *b* p. 3:19.
13 Tidinja Pangeran nimbalan ka Moesa:
Maneh isoek-isoek koedoe dangdan, toe-
loej marĕk ka hareupeun Piraon, poe-

poelih ka dinja: Kijeu timbalan Pange-
ran, Allah oerang Ibrani: Oemat kami
bere leumpang, sina ngabarakti ka ka-
14 mi. 'Karana sakali ijeu kami rek nga-
datangkeun sakabeh balahi kami ka ha-
te maneh, djeung ka mantri-mantri ma-
neh, sarta ka rahajat maneh; [a] soepaja
maneh nganjahokeun, [b] jen taja noe
nandingan ka kami di saboemi kabeh.
15 'Karana ajeuna ge kami geus njodor-
keun panangan kami, kari pek neung-
geul ka maneh djeung ka rahajat ma-
neh, dikeunaän pagĕboeg, soepaja ma-
16 neh disingkirkeun tina boemi. 'Tapi sa-
ĕnjana, [c] noe matak maneh koe kami
digĕlarkeun, nja sangkan kami nanda-
keun kawasa kami ka maneh, soepaja
djĕnĕngan kami dioewarkeun di sakoe-
17 riling boemi. 'Ari maneh masih keneh
bae ngagoengkeun diri, ngahalangan oe-
18 mat kami, hanteu dibere leumpang, 'ma-
sing njaho, isoekan, wajah kiwari, [d] kami
rek noeroenkeun hoedjan boewah, rosa
katjida; noe saroepa kitoe tatjan ka-
sorang di Mĕsir ti poëan diadĕgkeunana,
19 tĕpi ka ajeuna. 'Ari ajeuna, geura ni-
tahan, geuwat asoepkeun ingon-ingon
maneh, djeung sakoer bae bobogaän
maneh anoe di tĕgal. Sakabeh manoesa
djeung sasatoan, anoe piajaeun di tĕgal,
hanteu diasoepkeun ka imah, dimana
katinggang koe eta hoedjan boewah,
20 tanwande paraeh. 'Saha-saha abdi Pi-
raon anoe sijeun koe pangandika Pa-
ngeran, ngageuwat badega-badegana
djeung ingon-ingonna disina moeroe-
21 moeroe ka imah. 'Dĕmi saha-saha noe
hanteu padoeli ka pangandika Pange-
ran, badega-badegana djeung ingon-
ingonna diingkeun bae di tĕgal. *a* p. 7:5.
*b* Jĕr. 10:6, 7. *c* Roem 9:17. *d* Jos. 10:11;
Wah. 16:21.

22 Tidinja Pangeran nimbalan ka Moesa:
Maneh geura njodorkeun leungeun ka
langit, sing aja hoedjan boewah di sa-
koeriling tanah Mĕsir, ninggang ka ma-
noesa, djeung ka sasatoan, sarta ka sa-
kabeh pĕpĕlakan kĕbon di satanah Mĕ-
23 sir. 'Prak Moesa njodorkeun iteukna ka
langit; seug Pangeran maparin geledeg
djeung hoedjan boewah, sarta seuneu
patingsalambĕr ka boemi; gĕr Pangeran
noeroenkeun hoedjan boewah ka sata-
24 nah Mĕsir. 'Aja hoedjan boewah, [a] sarta
seuneu patinggoerilap pabaoer djeung
hoedjan boewah, rosa kabina-bina, sa-
koemaha noe tatjan kasorang di sa-
koeriling tanah Mĕsir, ti barang aja
25 bangsa Mĕsir. 'Ari koe hoedjan boewah
teh [b] kagĕboeg saniskara noe di tĕgal,
di sakoeriling tanah Mĕsir, boh ma-
noesa, boh sasatoan; kitoe deui sanis-
kara pĕpĕlakan kĕbon kagĕboeg koe
hoedjan boewah, sarta sakabeh kakaian
26 leuweung pararotong. 'Ngan di tanah
Gosen, ĕnggon oerang Israil teja, han-
teu aja hoedjan boewah. *a* Djab. 105:32.
*b* p. 10:5, 15; Djab. 78:47, 48; 105:33.

27 Geus kitoe Piraon ngoetoesan, njaoer
Moesa djeung Haroen; seug dilahiran
kijeu: Aing sakali ijeu dosa; Pangeran
teh leuwih bĕnĕr, balik aing reudjeung
28 rahajat aing mah daroraka. 'Geura pada
nĕnĕda [a] ka Pangeran, moegi dimeu-
djeuhan geledeg Allah djeung hoedjan
boewah teh; geus kitoe maraneh koe
aing tangtoe diidinan leumpang, moal
29 tonggoj tjitjing di dijeu. 'Pioendjoek
Moesa ka andjeunna: Ari simkoering
geus ka loewar ti dajeuh, sĕdja [b] na-
dahkeun leungeun ka Pangeran; seug
geledeg teh bade eureun, sarĕng hoe-
djan boewah bade teu aja; soepaja an-
djeun ngoeningakeun, jen [c] boemi teh
30 kagoengan Pangeran. 'Dĕmi moenggoeh
andjeun sarĕng mantri-mantri andjeun,
[d] simkoering geus tĕrang, jen tatjan sa-
31 rijeun koe Pangeran Allah. - 'Ari ha-
ramaj djeung gandroeng kagĕboeg, wan-
toening gandroeng geus ranggeujan,
32 djeung haramaj keur kĕmbangan. 'Dĕmi
tarigoe djeung djagong mah hanteu ka-
33 gĕboeg; karana kakara djaradi. - 'Ti-
dinja Moesa djol ti Piraon, ka loewar
ti dajeuh. Geus kitoe nadahkeun pa-
nanganana ka Pangeran; seug geledeg
djeung hoedjan boewah teh areureun,
sarta hoedjan geus teu ngoetjoer ka
34 boemi. 'Ana katingali koe Piraon, jen
hoedjan, djeung hoedjan boewah, sarta
geledeg teja geus eureun, toeloej an-
djeunna ngadosa deui sarta neuaskeun
manahna; mantri-mantrina pon kitoe
35 keneh. 'Djadi manah Piraon beuki teu-
as, hanteu ngidinan oerang Israil leum-
pang; sakoemaha pangandika Pangeran
koe lantaran Moesa teja. *a* p. 8:28.
*b* 1 Radja 8:22. *c* p. 19:5; Djab. 24:1. *d* p. 3:19.

## PASAL 10.

Tidinja Pangeran nimbalan ka Moesa: Maneh geura ngadatangan deui ka
Piraon; karana kami geus neuaskeun
hatena, kitoe deui hate mantri-mantrina,
[a] soepaja kami mĕtakeun ijeu tanda-
2 tanda kami di tĕngahna; 'djeung soe-
paja maneh [b] njaritakeun, sing kada-
renge koe anak-intjoe maneh, sakoer
anoe koe kami dilampahkeun di Mĕsir,
kitoe deui tanda-tanda kami, anoe koe
kami diajakeun di maranehanana; sang-
kan maraneh nganjahokeun, jen kami
3 teh estoe Pangeran. 'Bral Moesa djeung
Haroen ngadeuheusan ka Piraon; seg
oendjoekan ka andjeunna: Kijeu tim-
balan Pangeran, Allah oerang Ibrani:
Sabaraha pililaeunana deui maneh nja
rek ĕmboeng ngarĕndahkeun diri di pa-
joeneun kami? Oemat kami geura bere
leumpang, sina ngabarakti ka kami.
4 'Karana oepama maneh keukeuh teu
daek mere oemat kami leumpang, ma-
sing njaho, isoekan kami ngadatangkeun
5 simeut ka wĕwĕngkĕran maneh. 'Nja
eta bakal ngalipoetan saloewar boemi,
datang ka taja noe bisa nendjo taneuh,
djeung bakal ngahakanan sesa, sakoer
anoe kari di maraneh, [c] anoe loepoet
tina hoedjan boewah; sarta bakal nga-
hakanan sakabeh tatangkalan, anoe dja-
6 di adjang maraneh tina lahan. 'Malah
bakal ngeusian imah-imah maneh, djeung
imah sakabeh mantri maneh, sarta imah
sakabeh oerang Mĕsir, datang ka pa-
rinoeh. Anoe kitoe teu kapanggih koe
bapa-aki maneh atawa koe karoehoen
bapa-aki maneh, ti barang eta goemĕlar
di boemi tĕpi ka mangsa ajeuna. Toe-
loej Moesa malik, ka loewar ti Piraon.

*a* p. 7:3. *b* Djab. 78:3—6. *c* p. 9:25, 32.

7 Geus kitoe mantri-mantri Piraon
aroendjoekan ka andjeunna: Sabaraha
pilamieunana deui eta teh nja minangka
ridjĕt ka gamparan sarĕng ka simkoe-
ring sadaja? Soemangga, eta djalma-
djalma idinan leumpang, sina ngaba-
rakti ka Pangeran, Allahna; naha gam-
paran tatjan tingali, jen Mĕsir pigĕm-
8 poereun? 'Tidinja Moesa djeung Haroen
diala deui ka Piraon; seg dilahiran ki-
jeu: Djig bae, heg ngabarakti ka Pa-
ngeran, Allah maraneh! Saha teja noe
9 bakal laleumpang? 'Ari pioendjoek Moe-
sa: Simkoering laleumpang teh sĕdja
ngabantoen kolot-boedak, ngabantoen
anak awewe-lalaki; laleumpang teh sĕ-
dja ngabantoen domba sarĕng sapi koe-
ring sadaja, karantĕn koering sadaja
10 bade pesta ka Pangeran. 'Lahiran Pi-
raon ka darinja: Pangeran moegi nja-
rĕngan ka maraneh, sing sakoemaha
maraneh koe aing dek diidinan leum-
pang djeung anak-anak maraneh. Mang-
ka hade-hade, karana maraneh njang-
11 hareupan pitjilakaeun! 'Oelah kitoe!
djalma lalaki mah heg laleumpang nga-
bakti ka Pangeran, karana nja eta noe
tadina koe maraneh dipambrih. Seug
Moesa djeung Haroen didjongklokkeun
ti pajoeneun Piraon.
12 Tidinja Pangeran nimbalan ka Moesa:
Maneh geura njodorkeun leungeun ma-
neh ka loehoereun tanah Mĕsir, pĕrkara
simeut teja, sina ngabroel ka tanah Mĕ-
sir, [a] sarta ngahakanan sakabeh pĕpĕ-
lakan taneuh, sakoer anoe dikarikeun
13 koe hoedjan boewah teja. 'Prak Moesa
njodorkeun iteukna ka loehoereun ta-
nah Mĕsir; seug Pangeran ka tanah eta
ngadatangkeun [b] angin ti wetan, sapoë
harita djeung sapeuting djĕpoet; ari
isoekna angin ti wetan teh mawa eta
14 simeut. 'Ari simeut teh [c] datangna nga-
broel, moeoek ka satanah Mĕsir, eun-
teup di sakoeriling wĕwĕngkĕran Mĕsir,
rosa katjida; ka toekang hanteu aja
noe kitoe, simeut noe tjara eta, sarta
pandeurieunana moal aja noe kitoe.
15 'Estoe ngalipoetan saloewar boemi, da-
tang ka boemi kareueukan, sarta nga-
hakanan sakabeh pĕpĕlakan taneuh
djeung sakabeh boewah tatangkalan,
anoe dikarikeun koe hoedjan boewah
teja; sakabeh sipat noe hedjo, dina ta-
tangkalan djeung dina pĕpĕlakan kĕbon,
taja pisan noe kari di sakoeriling tanah
Mĕsir. *a* Djab. 78:46. *b* p. 14:21. *c* Djab. 105:34.
16 Gantjang Piraon njaoer Moesa djeung
Haroen; seg ngalahir kijeu: [a] Aing ta-
rima dosa ka Pangeran, Allah maraneh,
17 sarta ka diri maraneh. 'Dĕmi ajeuna,
tjing hampoera dosa aing ngan sakali
ijeu, sarta geura pada nĕnĕda ka Pa-
ngeran, Allah maraneh, soepaja ijeu
maot bae moegi-moegi disingkirkeun ti
18 aing. 'Bral Moesa ka loewar ti Piraon,
19 toeloej nĕnĕda ka Pangeran. 'Seug koe

Pangeran dibalikkeun, aja angin ti koe-
lon, rongkah katjida, mawa eta simeut,
diragragkeun ka laoet Agĕr; [b] taja noe
kari simeut hidji-hidji atjan di sawĕ-
20 wĕngkĕran Mĕsir. 'Tatapi Pangeran [c]
ngaheuraskeun hate Piraon, teu ngidi-
nan oerang Israil leumpang. *a* p. 9 : 27.
*b* p. 8 : 31. *c* p. 7 : 3.

21 Tidinja Pangeran nimbalan ka Moesa:
Maneh geura njodorkeun leungeun ma-
neh ka langit, sing aja poëk ka tanah
Mĕsir, datang ka poëkna beunang di-
22 rampa. 'Prak Moesa njodorkeun pana-
nganana ka langit; [a] seug aja poëk
boeta-radjin di sakoeriling tanah Mĕsir,
23 tiloe poë lilana. 'Hanteu aja noe bisa
nendjo batoerna, djeung teu aja noe
indit ti pĕrnahna tiloe poë lilana; [b]
dĕmi ka sakabeh oerang Israil mah aja
tjaäng dina sakoer ĕnggonna tjitjing.
24 'Tidinja Piraon njaoer Moesa; seg nga-
lahir kijeu: Djig bae, heg ngabarakti
ka Pangeran; ngan sapi-domba mara-
neh tinggalkeun; sabalikna anak-anak
25 maraneh hade bawa leumpang. 'Pioen-
djoek Moesa: Malah andjeun ka leu-
ngeun koering sadaja koedoe maparin
pikoerbaneun peuntjitan sarĕng pikoer-
baneun doeroekan, hatoerkeuneun ka
26 Pangeran, Allah koering sadaja. 'Na-
djan [c] ingon-ingon koering sadaja dek
dibantoen leumpang; tjeker hidji ge
moal aja noe tinggal; karantĕn nja ti
dinja koering sadaja bade njokot pikeun
ngabakti ka Pangeran, Allah koering
sadaja; da koering teh tatjan tarĕrang
anoe koedoe dibaktikeun ka Pangeran,
27 memeh darongkap ka ditoe. 'Tatapi Pa-
ngeran [d] ngaheuraskeun manah Piraon,
teu kĕrsaeun ngidinan maranehanana
28 leumpang. 'Seug Piraon ngalahir ka
Moesa: Geura los ti aing! koedoe nga-
djaga diri, oelah manggihan-manggihan
deui ka hareupeun aing; karana samang-
sa maneh manggihan deui ka hareupeun
29 aing, tangtoe dipaehan. 'Pioendjoek
Moesa: Lĕrĕs pangandika andjeun; sim-
koering moal mĕndakan deui ka pajoe-
neun andjeun. *a* Aj. 5 : 14; Jĕs. 45 : 7. *b* Jĕs. 50 : 2.
*c* p. 12 : 32. *d* p. 7 : 3.

## PASAL 11.

Aja timbalan Pangeran ka Moesa:
Kami rek ngadatangkeun balahi hidji
deui ka Piraon djeung ka Mĕsir; sang-
geusna kitoe eta teh pimereëun mara-
neh leumpang ti dijeu; samangsa di-
bere leumpang, maraneh tangtoe [a] da-
tang ka didjarongklokkeun ti dijeu, in-
2 dit sirib. 'Maneh geura marentah, sing
kadenge koe djalma-djalma, [b] koedoe
pada menta barang perak djeung ba-
rang ĕmas; lalaki menta ka batoerna
pada lalaki, awewe ka batoerna pada
3 awewe. 'Sarta Pangeran [c] ka eta djalma-
djalma maparin koernija dina panon
oerang Mĕsir; malah-malah Moesa teh
koe pangrasa para mantri Piraon sarta
koe pangrasa djalma loba djadi djalma
agoeng liwat saking di tanah Mĕsir.
*a* p. 12 : 33. *b* p. 3 : 22. *c* p. 12 : 36.

4 Aja deui pioendjoek Moesa: Kijeu
timbalan Pangeran: Wantji tĕngah peu-
ting kami dek ka loewar, ngidĕran sa-
5 tanah Mĕsir. 'Didinja [a] sakabeh tjikal
di satanah Mĕsir bakal paraeh, ti tjikal
Piraon, anoe pidijoekeun dina korsina,
tĕpi ka tjikalna boedak awewe, anoe
njanghareupan panggilingan, kitoe deui
6 sakabeh tjikal sato tjotjoöan. 'Sarta pi-
ajaeun sora djĕdjĕritan rosa pisan di
sakoeriling tanah Mĕsir; noe saroepa
kitoe tatjan kasorang, djeung saroepa
7 kitoe moal pikasorangeun deui. 'Dĕmi
ka sakabeh oerang Israil mah [b] moal
aja andjing noe ngoesikkeun letahna,
boh ka djalma, boh ka sato tjotjoöan;
soepaja maraneh pada nganjahokeun,
jen Pangeran ngabinakeun di antara
8 Mĕsir djeung Israil. 'Didinja ijeu saka-
beh mantri-mantri andjeun bakal taroe-
roen ka koering, sarĕng njarĕmbah ka
koering, bari ngaromong kijeu: Mangga
geura ka loewar, sampejan djeung sa-
kabeh djalma-djalma noe ngariring ka
sampejan. Sanggeusna kitoe koering
seug ka loewar. Toeloej Moesa ka loe-
war ti Piraon bari bĕndoe sangĕt pisan.
*a* p. 4 : 23; 12 : 29. *b* Jos. 10 : 21.

9 Ari timbalan Pangeran ka Moesa: Pira-
on moal ngagoegoe ka maraneh, soepaja
moedjidjat kami masing loba di tanah
10 Mĕsir. 'Ari Moesa djeung Haroen ngada-
mĕl eta sakabeh moedjidjat di pajoe-
neun Piraon, [a] tatapi Pangeran ngaheu-
raskeun manah Piraon, hanteu ngidinan
oerang Israil leumpang ti tanahna.
*a* p. 7 : 3.

## PASAL 12.

Aja deui timbalan Pangeran ka Moesa
djeung ka Haroen di tanah Měsir,
2 kijeu timbalanana: 'Boelan ijeu ka ma-
raneh [a] sing djadi loeloegoe boelan; nja
ijeu ka maraneh anoe koedoe djadi mi-
3 mitina boelan taoen. 'Maraneh koedoe
marentah ka sapadjěmoehan Israil, kijeu
nja pok: Tanggal sapoeloeh, boelan ijeu,
maraneh hidji-hidji koedoe njarokot
anak domba sasiki, noeroetkeun saeusi-
imah bapa-bapa, hidji imah hidji anak
4 domba. 'Tatapi oepama saeutik eusi-
imahna, hanteu mandjing anak domba
sasiki, nja eta njokotna koedoe reu-
djeung tatanggana, anoe deukeut ka
imahna, make ngitoeng djiwa; hidji-
hidji djalma sakadar hakanna, koedoe
koe maraneh diitoeng ka anak dombana.
5 'Anoe koedoe dipake koe maraneh anak
domba [b] noe taja tjatjadna, lalaki, oe-
moer sataoen; nja njokot teh bangsa
6 domba atawa bangsa ěmbe. 'Geus kitoe
eta teh koe maraneh koedoe diraksa
těpi ka tanggal opat wělas, boelan ijeu
keneh; toeloej koe sadjěmoehan pa-
koempoelan Israil koedoe dipareuntjit
7 [c] di antara sore djeung boerit. 'Tidinja
koedoe njarokot gětihna sawareh, bari
seug ditěrapkeun kana doewa tihang
panto sarta kana tarang panto, dina
sakoer imah-imah, ěnggon maraneha-
8 nana ngahakan eta. 'Ari laoekna koe
maranehanana koedoe diganggang dina
seuneu, dihakan peuting harita, [d] reu-
djeung roti teu ragian; dihakanna koe-
9 doe make papaitan. 'Hanteu meunang
dihakan atah, djeung teu meunang di-
koeloeb koe tjai; [e] satěgěsna koedoe
diganggang koe seuneu, hoeloena, katoet
soekoena, sarta katoet saeusi-beuteung-
10 na. 'Djeung [f] oelah aja noe dikarikeun
těpi ka isoek; děmi anoe kari těpi ka
isoek koe maraneh koedoe didoeroek
11 koe seuneu. 'Ari ngahakanna koe ma-
raneh koedoe kijeu: tjangkeng maraneh
koedoe disaboek, soekoe maraneh koe-
doe ditaroempahan, sarta iteuk mara-
neh koedoe ditjěkěl koe leungeun; seg
dihakan [g] kalawan roesoeh. Nja eta teh
12 paska Pangeran. 'Ari dina peuting ha-
rita kami rek oedar-iděr di satanah Mě-
sir, maehkeun sakabeh tjikal di satanah
Měsir, ti manoesa těpi ka sato tjotjooan;
[h] sarta kami rek něrapkeun hoekoeman
ka sakabeh aällahan Měsir; ijeu kami
13 Pangeran. 'Geus kitoe [i] gětih teja ka ma-
raneh djadi tanda dina sakoer imah-
imah, ěnggon maraneh aja; ana kami
nendjo gětih teja, seug kami bakal nga-
liwat ka maraneh, djadi di maraneh
moal aja balahi matak ngaroeksakkeun,
dimana kami ngagěboeg ka tanah Měsir.

*a* p. 13:4. *b* 3 Moesa 22:20; 1 Petr. 1:19. *c* 4 Moesa 9:5; 5 Moesa 16:6. *d* 5 Moesa 16:3. *e* 2 Bab. 35:13. *f* p. 34:25. *g* 5 Moesa 16:3; Jěs. 52:12; Ibr. 13:14. *h* 4 Moesa 33:4. *i* Ibr. 11:28.

14 Geus kitoe eta poë koe maraneh
pake pangingět-ngingět; koedoe ditě-
těpan, didjijeun pesta ka Pangeran, toe-
roen-toemoeroen; djadi pikoekoeh lang-
15 gěng, lampahkeuneun maraneh. 'Toe-
djoeh poë lilana maraneh koedoe nga-
hakan roti teu ragian; samalah dina
poë noe mimiti [a] koedoe pada ngaleu-
ngitkeun sipat ragi ti sakoer imah ma-
raneh; karana saha-saha djalma ngaha-
kan beunang ngahaseuman, ti poë noe
mimiti těpi ka poë noe katoedjoeh, [b] nja
eta djalma koedoe dibasmi, dileungit-
16 keun ti Israil. 'Djeung deui [c] dina poë
noe mimiti maraneh koedoe ngaděg pa-
koempoelan soetji; kitoe keneh dina
poë noe katoedjoeh koedoe ngaděg pa-
koempoelan soetji; oelah ngalampah-
keun pagawean naon-naon dina poë
eta; ngan ari hakaneun oenggal-oeng-
gal djalma, nja eta bae noe meunang
17 disadijakeun koe maraneh. 'Sarta mara-
neh masing pada ngestoekeun eta roti
teu ragian; karana nja dina poë eta
pisan kami ngaboedalkeun wadya-balad
maraneh ti tanah Měsir; djeung masing
pada ngestoekeun eta poë toeroen-toe-
moeroen, djadi pikoekoeh langgěng.
18 'Dina boelan noe mimiti, [d] tanggal opat
wělas, wantji boerit, maraneh koedoe
ngahakan roti teu ragian, těpi ka tang-
gal doewa poeloeh hidji, wantji boerit.
19 'Toedjoeh poë lilana di sagala imah ma-
raneh oelah aja ragi; karana saha-saha
djalma ngahakan beunang ngahaseu-
man, nja eta djalma koedoe dibasmi,
dileungitkeun ti pakoempoelan Israil,
bagija semah, bagija noe asal boemi.
20 'Saroepaning anoe beunang ngahaseu-
man hanteu meunang koe maraneh di-

hakan; koedoe pada ngahakan roti teu
ragian di sakabeh ĕnggon maraneh tji-
tjing. *a* 1 Kor. 5:7, 8. *b* 1 Moesa 17:14. *c* 3 Moesa
23:7, 8. *d* 3 Moesa 23:5.
21 Tidinja Moesa njaoer sakabeh koko-
lot Israil; seng didawoehan kijeu: Ma-
raneh geura top njarokot domba adjang
maraneh, noeroetkeun bangsa-bangsa
maraneh, bari toeloej mareuntjit paska
22 teja. 'Djeung koedoe njarokot [a] hisop
sabeungkeut, antjlomkeun kana gĕtih,
noe dina bokor; seg eta gĕtih noe dina
bokor teh sawarehna oelaskeun kana
tarang panto djeung kana doewa tihang-
na. [b] Geus kitoe maraneh saoerang
ge oelah aja noe ka loewar ti lawang
23 imahna, tĕpi ka isoek. 'Karana Pange-
ran bakal oedar-idĕr, kĕrsa ngagĕboeg
ka oerang Mĕsir; tatapi ana ningal gĕ-
tih teja dina tarang panto sarta dina
doewa tihangna mah, seug Pangeran
tangtoe ngaliwat kana lawangna, sarta
[c] poerah ngaroeksak moal diidinan
asoep ka imah maraneh ngagĕboeg.
24 'Mana sing pada ngestoekeun eta pĕr-
kara; djadi pikoekoeh ka maraneh sarta
ka anak-intjoe maraneh, salalanggĕngna.
25 'Geus kitoe, dimana maraneh geus asoep
ka tanah, anoe koe Pangeran bakal di-
paparinkeun ka maraneh, sakoemaha
pangandikana teja, seug maraneh koe-
26 doe ngestoekeun pangabakti kitoe. 'Geus
kitoe, [d] lamoen anak maraneh ngaro-
mong ka maraneh: Nahaon pangabakti
27 bapa noe kitoe teh? 'Koedoe didjawab
kijeu: Eta teh koerban paska bade ka
Pangeran, anoe ngaliwat ka sagala imah
oerang Israil di Mĕsir, basa andjeunna
ngagĕboeg ka oerang Mĕsir, ari imah
oerang mah pada diloepoetkeun. - Broek
djalma-djalma teh pada saroedjoed.
28 'Bral oerang Israil maroelang, toe-
loej dilampahkeun; sakoemaha tim-
balan Pangeran ka Moesa djeung Ha-
roen teja, nja kitoe ngalalampahkeu-
nana. *a* Ibr. 9:19. *b* Jĕs. 26:20; Jĕr. 6:25.
*c* Ibr. 11:28. *d* p. 13:8, 14; 5 Moesa 6:20.
29 Geus kitoe, [a] wantji tĕngah peuting,
seug Pangeran maehkeun sakabeh tjikal
di tanah Mĕsir, ti tjikal Piraon, anoe
pitjalikeun dina korsina, tĕpi ka tjikal
sakitan, anoe di imah gorowong; kitoe
30 deui sakabeh tjikal sato tjotjoöan. 'Neut
Piraon ti peuting tanghi, nja andjeunna
djeung sakabeh mantrina, sarta sakabeh
oerang Mĕsir; [b] seug djadi tingdjalĕrit
rosa katjida di Mĕsir, karana taja pisan
31 imah anoe hanteu kapapatenan. 'Toeloej
Piraon [c] njaoer Moesa djeung Haroen
ti peuting; seug ngalahir: Geura bral
boedal ti tĕngah rahajat aing, nja diri
maraneh, nja oerang Israil noe loba.
Geura laleumpang, ngabakti ka Pange-
32 ran sakoemaha omongan maraneh. 'Na-
djan domba maraneh, nadjan sapi ma-
raneh, barawa bae, [d] sakoemaha omo-
ngan maraneh; heg laleumpang, sarta
aing koe maraneh bĕrkahan ongkoh.
33 'Malah-malah oerang Mĕsir pada miroesa
ka eta djalma-djalma, sina geuwat-geu-
wat; pada nitah ka loewar ti djĕro
tanah, karana ngaromongna: Bisi paeh
34 koela sakabeh! 'Pek djalma-djalma nga-
djoengdjoengkeun adonanana memeh di-
haseuman, pangadonanana dibaroentĕl
koe papakeanana, toeloej diparoenggoe.
35 'Djeung deui oerang Israil pada milam-
pah [e] sakoemaha lahiran Moesa teja;
nja eta pada menta ti oerang Mĕsir
barang perak djeung barang ĕmas, kitoe
36 deui papakean. 'Sarta Pangeran ka eta
djalma-djalma [f] maparin koernija dina
panon oerang Mĕsir, datang ka pada
mere sapamentana; [g] djadi pada nga-
rampogan oerang Mĕsir. *a* p. 11:5;
Djab. 78:51; 105:36. *b* p. 11:6. *c* p. 10:28.
*d* p. 10:26. *e* p. 11:2. *f* p. 11:3. *g* Djab. 105:37.
37 Broel oerang Israil ngabroel ti na-
gara [a] Raämses, toeloej daratang ka
Soekot; kira-kira aja [b] gĕnĕp kĕti noe
badarat, djalma lalaki, djaba ti baroe-
38 dak. 'Aja deui djalma tjampoeran loba
pisan noe indit, ngiloe djeung mara-
nehanana; sarta ingon-ingon, domba
reudjeung sapi, mangpirang-pirang re-
39 jana. 'Ari adonan, anoe dibawa ka loe-
war ti Mĕsir teja, seug koe maraneha-
nana didjijeun koeweh teu ragian; kara-
na teu make dihaseuman, wantoe-wan-
toe didjarongklokkeun ti Mĕsir, hanteu
meunang kĕndor, djeung teu kaoer nja-
dijakeun pibĕkĕleun. *a* p. 1:11. *b* 4 Moesa 1:46.
40 Ari lawasna oerang Israil tjaritjing
di Mĕsir, [a] opat ratoes taoen, poendjoel
41 tiloe poeloeh taoen. 'Dĕmi geus toetoep
noe opat ratoes tiloe poeloeh taoen teh,
geus kitoe, dina poë eta pisan, sakabeh
wadya-balad Pangeran boedal ti tanah

42 Mĕsir. 'Peuting eta noe koedoe diëstoe-
keun ka Pangeran, doemeh ngaloewar-
keun maranehanana ti tanah Mĕsir;
nja peuting eta pisan noe koe sakabeh
oerang Israil koedoe diëstoekeun ka
Pangeran, toeroen-toemoeroen.

*a* 1 Moesa 15:13; Gal. 3:17.

43 Djeung deui timbalan Pangeran ka
Moesa djeung ka Haroen: Ijeu teh pi-
koekoeh paska: sakabeh djalma bangsa
44 sedjen teu kongang ngahakan eta. 'Dĕ-
mi oenggal-oenggal boedak, tĕgĕs djal-
ma beunang koe doewit, ana koe ma-
neh geus disoenatan, didinja wadjib
45 ngahakan eta. 'Djalma madjik djeung
djalma boeboeroeh teu kongang ngaha-
46 kan eta. 'Dihakanna teh koedoe saimah-
saimahna; laoekna teu meunang koe
maneh dibidjilkeun ti imahna ka loe-
war, [a] sarta toelangna sahidji ge han-
47 teu meunang dipotongkeun. 'Sapakoem-
poelan Israil koedoe pada milampah ki-
48 toe. 'Djeung lamoen aja djalma ngoem-
bara di maneh, hajang ngalampahkeun
paska ka Pangeran, koedoe disoenatan
heula sakoer noe bangsa lalaki di ma-
nehanana; kakara meunang njampeur-
keun, ngalampahkeun paska, sarta djadi
saroewa djeung noe asal boemi; dĕmi
sakoer noe koeloep mah teu kongang
49 ngahakan eta. 'Anoe asal boemi reu-
djeung noe ngoembara di tĕngah ma-
raneh, [b] toenggal sapapakon.

*a* 4 Moesa 9:12; Joh. 19:36. *b* 3 Moesa 24:22; 4 Moesa 15:15.

50 Prak koe sakabeh oerang Israil di-
lampahkeun; sakoemaha timbalan Pa-
ngeran ka Moesa djeung Haroen teja,
51 nja kitoe ngalalampahkeunana. 'Geus
kitoe, dina poë eta pisan Pangeran nga-
boedalkeun oerang Israil ti tanah Mĕ-
sir, sabalad-baladna.

## PASAL 13.

Tidinja Pangeran ngandika ka Moesa,
2 kijeu pangandikana: 'Koedoe njoetji-
keun keur kami [a] sakabeh tjikal; anoe
moeka sambarang pianakan di oerang
Israil, boh manoesa, boh tjotjoöan, nja
eta anoe kami. *a* p. 22:29; 34:19; 3 Moesa 27:26; 4 Moesa 3:13; Loek. 2:23.

3 Toeloej Moesa ngadawoeh ka djalma-
djalma: Masing ngingĕtkeun poë ijeu,
poë maraneh dika-loewarkeun ti Mĕsir,
[a] ti imah koemawoela; karana maraneh
koe Pangeran dika-loewarkeun ti dinja
[b] nganggo panangan kawasa; noe ma-
tak teu meunang ngahakan beunang
4 ngahaseuman. 'Poë ijeu maraneh ka loe-
5 war, [c] dina boelan Abib. 'Geus kitoe,
dimana maraneh koe Pangeran geus
diasoepkeun [d] ka tanah oerang Kanaän,
oerang Het, oerang Emor, oerang Hiwi
djeung oerang Jĕboes, anoe koe an-
djeunna didjangdjikeun ka karoehoen
maneh, nganggo soempah, bakal dipa-
parinkeun ka maneh, nja tanah anoe
labar-leber tji-soesoe djeung madoe teja,
[e] didinja maneh koedoe ngalampahkeun
6 pangabakti kitoe, dina boelan ijeu. 'Toe-
djoeh poë lilana koedoe ngahakan roti
teu ragian; ari dina poë noe katoedjoeh
7 ngadĕg pesta bade ka Pangeran. 'Roti
teu ragian anoe koedoe dihakan sadjĕro
eta toedjoeh poë; poma-poma di maneh
oelah aja beunang ngahaseuman, sarta
oelah aja ragi di maneh, di sawĕwĕng-
8 kĕran maneh. 'Djeung maneh dina poë
eta [f] koedoe mere njaho ka anak ma-
neh, kijeu nja pok: Pangkitoe teh tina
sabab anoe didamĕl ka bapa koe Pa-
ngeran, basa bapa ka loewar ti Mĕsir
9 teja. 'Geus kitoe eta teh koe maneh [g]
pake tanda dina leungeun maneh, sarta
pake pamepelingan di antara panon
maneh, soepaja papakon Pangeran aja
dina soengoet maneh; karana maneh koe
Pangeran dika-loewarkeun ti Mĕsir teh
10 nganggo panangan kawasa. 'Mana ma-
neh koedoe ngestoekeun eta pikoekoeh
dina mangsana, saban-saban tĕpoeng
taoen. *a* p. 1:13. *b* p. 32:11. *c* p. 23:15. *d* p. 3:8. *e* 4 Moesa 9:5; Jos. 5:10. *f* p. 12:26. *g* 5 Moesa 6:8; 11:18.

11 Geus kitoe, dimana maneh koe Pa-
ngeran geus diasoepkeun ka tanah oe-
rang Kanaän, sakoemaha soempahna
ka maneh djeung ka karoehoen maneh
teja, sarta geus dipaparinkeun ka maneh,
12 'toeloej maneh koedoe njanggakeun ka
Pangeran sakoer-sakoer anoe moeka
pianakan; kitoe deui sakabeh tjikal, anak
sato tjotjoöan, anoe maneh; sakoer anoe
13 bangsa lalaki bade ka Pangeran. 'Dĕmi
sakabeh [a] tjikal kalde mah koe maneh
koedoe ditĕboes koe domba; sarta oepa-
ma teu ditĕboes, koedoe koe maneh
ditĕkoek; dĕmi sakabeh [b] tjikal ma-

noesa di lĕbah anak maneh lalaki koe-
14 doe koe maneh ditĕboes. 'Geus kitoe
baringsoekpagi [c] anak maneh nanja ka
maneh, kijeu pokna: Nahaon eta? koe-
doe didjawab kijeu: Oerang koe Pange-
ran dika-loewarkeun ti Mĕsir, ti imah
koemawoela, nganggo panangan kawasa.
15 'Ari keur mangsa Piraon neuaskeun
maneh, teu ngidinan oerang leumpang,
seug Pangeran maehkeun sakabeh tji-
kal di tanah Mĕsir, ti tjikal manoesa
tĕpi ka tjikal sato tjotjoöan. Kitoe noe
matak bapa ngoerbankeun ka Pange-
ran sakoer anoe moeka pianakan, anoe
bangsa lalaki; dĕmi sakabeh tjikal di
lĕbah anak bapa mah, koe bapa ditĕ-
16 boes. 'Geus kitoe eta teh koe maneh
pake tanda dina leungeun maneh, sarta
pake bĕbĕr di antara panon maneh;
karana oerang koe Pangeran dika-loe-
warkeun ti Mĕsir teh nganggo pana-
ngan kawasa. *a* p. 34: 20; 4 Moesa 18: 15.
*b* 4 Moesa 3: 12, 13; 18: 16. *c* p. 12: 26; 5 Moesa 6: 20.
17 Ari mangsa Piraon geus ngidinan eta
djalma-djalma leumpang, ditoejoenna
koe Allah lain djalan Pĕlisti, sanadjan
eta deukeut; karana timbalan Allah: [a]
Soepaja djalma-djalma oelah handjakal,
koe lantaran manggih pĕrang, toeloej
18 baralik deui ka Mĕsir. 'Enjana djalma-
djalma koe Allah dibelotkeun, djalan
tĕgal lĕga laoet Agĕr; ari arinditna
oerang Israil ti tanah Mĕsir teh pada
19 njoren pakarang. 'Djeung deui Moesa
[b] njandak toelang Joesoep teja; karana
Joesoep [c] angĕt pisan njoempahanana ka
anak-poetoe Israil, kijeu lahirna: Allah
tangtoe mĕngke ngalajad ka maraneh;
seug toelang kaoela koe maraneh koe-
doe dibawa indit ti dijeu. *a* 1 Kor. 10: 13.
*b* Jos. 24: 32. *c* 1 Moesa 50: 25.
20 Tidinja broel deui [a] ti Soekot, toeloej
masanggrahan di Etam, di toengtoeng
21 tĕgal lĕga. 'Ari Pangeran angkat ti heu-
laeunana, ti beurang dina djĕro hidji
tihang mega, baris noejoen maraneha-
nana di djalan; dĕmi ti peuting dina
djĕro hidji tihang seuneu, baris njaängan
ka maranehanana, sina ladjoe beurang-
22 peuting. 'Ari [b] eta tihang mega noe ti
beurang djeung tihang seuneu noe ti
peuting teja teu pisan njingkah ti ha-
reupeun eta djalma-djalma. *a* 4 Moesa 33: 6.
*b* p. 14: 19; 40: 36; 4 Moesa 9: 15; Nĕh. 9: 12;
Djab. 78: 14; 1 Kor. 10: 1.

## PASAL 14.

Tidinja Pangeran ngandika ka Moesa,
2 kijeu pangandikana: 'Maneh geura
marentah ka oerang Israil, [a] koedoe
baralik, seg masanggrahan di hareupeun
Pi-Hahirot, di antara Migdol djeung la-
oet, di hareupeun Baäl-Sĕpon; di pĕlĕ-
bah eta maraneh koedoe masanggrahan,
3 sisi laoet. 'Ari Piraon bakal ngomong
hal oerang Israil, jen: Eta djalma ka-
paidĕr dina tanah, kakoeroeng koe tĕgal
4 lĕga. 'Djeung [b] kami rek ngaheuras-
keun hate Piraon, sina ngoedag njoe-
soel ka maranehanana; sarta kami rek
ngamoeljakeun andjeun ka Piraon djeung
ka sabaladna kabeh; ari oerang Mĕsir
bakal nganjarahokeun, jen kami teh es-
toe Pangeran. Prak oerang Israil pada
milampah kitoe. *a* 4 Moesa 33: 7. *b* p. 7: 3.
5 Aja noe ngoeninga ka radja Mĕsir,
jen eta djalma-djalma kaboer. Toeloej
Piraon djeung mantri-mantrina ganti
manahna ka eta djalma-djalma; pok nja-
laoer: Naha oerang wĕt milampah kitoe,
[a] ngidinan Israil leumpang, ka loewar
6 tina koemawoela ka oerang? 'Gantjang
Piraon miwarang masang karetana, sar-
7 ta njandak balana. 'Noe ditjandak ka-
reta beunang milih, gĕnĕp ratoes siki,
djeung kareta Mĕsir noe salijan ti eta,
8 kabeh ditoempakan koe satrija. 'Kara-
na Pangeran ngaheuraskeun manah Pi-
raon, radja Mĕsir; seug ngoedag njoe-
soel ka oerang Israil. Dĕmi oerang Israil
pangboedal teh koe panangan loehoer.
9 'Pek oerang Mĕsir ngaroedag [b] njoesoel
ka darinja, sakabeh koeda djeung kareta
Piraon, djeung noe taroempakna, sarta
sabaladna; teu lila kasoesoel, keur ma-
sanggrahan di sisi laoet, lĕbah Pi-Hahirot,
di hareupeun Baäl-Sĕpon teja. *a* p. 12: 31.
*b* p. 15: 9.
10 Ana Piraon geus deukeut, oerang
Israil tjarĕngkat panonna; doemadakan,
oerang Mĕsir ngaboeroeboel njoesoel;
seug sarijeuneun katjida. Toeloej oerang
Israil [a] pada sasambat ka Pangeran.
11 'Pok marioendjoek ka Moesa: [b] Naha
karah geus taja geusan koeboeran di
Mĕsir, anoe matak koering sadaja koe
andjeun ditjandak, soepaja paeh di tĕgal
lĕga? Naha andjeun midamĕl kitoe ka
koering sadaja, dika-loewarkeun ti Mĕ-

12 sir? 'Mapan di Mĕsir ge [c] koering geus
pada hatoeran ka andjeun, kijeu pihatoer
koering: Antĕp bae koering teh;
kadjeun ngawoela ka oerang Mĕsir! Karana
mĕnding keneh koering ngawoela
ka oerang Mĕsir, ti batan paraeh di
13 tĕgal lĕga mah. 'Dĕmi lahiran Moesa
ka djalma-djalma: Montong sarijeunsijeun;
masing pada tĕgĕr, sarta sing
pada awas ka pitoeloeng Pangeran, anoe
koe andjeunna poë ijeu bakal didamĕl
ka maraneh; karana oerang Mĕsir, noe
koe maraneh katendjo poë ijeu, moal
pikatendjoëun deui koe maraneh sala-
14 langgĕngna. 'Pangeran [d] noe bakal
mangmĕrangkeun maraneh, ari diri maraneh
tjaritjing bae.

*a* Jos. 24 : 7. *b* p. 16 : 2, 3; Djab. 106 : 7. *c* p. 5 : 21; 6 : 8. *d* 5 Moesa 1 : 30.

15 Nimbalan Pangeran ka Moesa: Naha
maneh sasambat bae ka kami? Geura
marentah ka oerang Israil, sina pada
16 kĕbat. 'Ari maneh, [a] geura ngadjoengdjoengkeun
iteuk maneh, seg leungeun
maneh sodorkeun ka loehoereun laoet;
nja eta koe maneh beulah, sangkan
oerang Israil arasoep, nĕroes laoet, njo-
17 rang noe toehoer. 'Ari kami teh, masing
njaho, [b] rek ngaheuraskeun hate oerang
Mĕsir, sina arasoep, njoesoel ka
maranehanana; djeung kami rek ngamoeljakeun
andjeun ka Piraon sarta ka
sabaladna kabeh, ka karetana djeung
18 ka noe taroempakna. 'Ari oerang Mĕsir
[c] bakal pada nganjahokeun, jen kami
teh estoe Pangeran, dimana kami ngamoeljakeun
andjeun ka Piraon, ka karetana
djeung ka noe taroempakna.
19 'Seug djĕngkar [d] Malaikat Allah, anoe
angkat ti heulaeun wadya-balad Israil,
ngalih ka toekangeunana; kitoe deui
tihang mega teja indit ti hareupeunana,
toeloej nangtoeng ti toekangeunana.
20 'Ari datangna kana antara wadya-balad
oerang Mĕsir djeung wadya-balad oerang
Israil. Geus kitoe eta mega poëk
ongkoh, sarta njaängan kana peuting
ongkoh, anoe matak hanteu deukeut
noe hidji ka noe hidji deui, sapeuting
djĕpoet.

*a* Jĕs. 10 : 26. *b* p. 7 : 3. *c* p. 7 : 5. *d* p. 23 : 20.

21 Pek Moesa njodorkeun pananganana
ka loehoereun laoet; seug laoet teh koe
Pangeran disina mijak, koe lantaran
angin gĕde ti wetan, sapeuting djĕpoet;
[a] djadi laoet teh disina saät, tjaina [b]
22 dibeulah. 'Toeloej oerang Israil arasoep,
[c] nĕroes laoet, njorang noe toehoer; ari
tjai teh ka maranehanana minangka
23 tembok kentja-katoehoeëunana. 'Heug
oerang Mĕsir ngaroedag, pada arasoep,
njoesoel ka maranehanana; sakabeh
koeda Piraon, karetana djeung noe taroempakna
arasoep ka tĕngah laoet.
24 'Dĕmi geus kitoe, waktoe ronda soeboeh
Pangeran ningali ka wadya-balad oerang
Mĕsir, ti djĕro tihang seuneu
djeung mega teja, [d] sarta ngagoedjroed-
25 keun wadya-balad oerang Mĕsir. 'Ari
roda kareta-karetana koe andjeunna digoewar-giwarkeun,
disoesahkeun ladjoena.
Pok oerang Mĕsir ngaromong: Hajoe
oerang kaboer, ngadjaoehan Israil;
karana koe Pangeran dipangmĕrangkeun
ka oerang Mĕsir.

*a* Djab. 66 : 6; 106 : 9. *b* Djab. 136 : 13. *c* 1 Kor. 10 : 1; Ibr. 11 : 29. *d* Djab. 77 : 18, 19.

26 Ladjĕng Pangeran nimbalan ka Moesa:
Maneh geura njodorkeun deui leungeun
maneh ka loehoereun laoet; tjai teh
sina datang deui, ngĕlĕm ka oerang Mĕsir,
ka karetana djeung ka noe taroem-
27 pakna. 'Pek Moesa njodorkeun pananganana
ka loehoereun laoet. Heug
wantji rek isoek laoet teh datang deui,
sabijasana pasang. Bijoer oerang Mĕsir
kalaboer, mapag kana laoet; djadi oerang
Mĕsir koe Pangeran diwĕrĕgkeun
28 ka tĕngah laoet. 'Ana datang deui tjai
teh, [a] roep ngalipoetan kana kareta
djeung ka noe taroempakna, ka sabalad
Piraon kabeh, sakoer noe arasoep ka
laoet, njoesoel ka oerang Israil; taja noe
29 kari hidji-hidji atjan. 'Sabalikna oerang
Israil mah laleumpang di noe toehoer,
nĕroes laoet; ari tjai teh ka maranehanana
minangka tembok kentja-katoehoeëunana.
30 'Djadi Israil dina poë harita
koe Pangeran disalamĕtkeun ti leungeun
oerang Mĕsir, sarta oerang Israil
narendjo oerang Mĕsir paraeh di sisi
31 laoet. 'Djeung oerang Israil narendjo
panangan noe agoeng, anoe koe Pangeran
didamĕl ka oerang Mĕsir; noe matak
eta djalma-djalma sarijeuneun koe
Pangeran, sarta pada pĕrtjaja ka Pangeran
djeung ka Moesa abdina.

*a* Djab. 78 : 53; 106 : 11.

## PASAL 15.

Mangsa eta [a] Moesa djeung oerang
Israil nganjanjikeun ijeu poepoedjian
ka Pangeran; ari njarĕboetna kijeu pok-
na: Koering sĕdja njanji ka Pangeran,
karana leuwih poendjoel; koeda djeung
noe toempakna koe andjeunna digĕbroes-
2 keun ka laoet. 'Kabĕdasan koering
djeung djaboer [b] nja Pangeran, sarta
andjeunna noe djadi kasalamĕtan koe-
ring. Nja eta teh Allah koering, koe
koering dek dimoeljakeun; Allah bapa,
3 koe koering dek diagoengkeun. 'Pange-
ran teh pradjoerit; Pangeran padjĕnĕ-
4 nganana. 'Kareta Piraon reudjeung ba-
ladna koe andjeunna dikoentjloengkeun
ka laoet, sarta [c] satrija Piraon noe beu-
nang milih pada titeuleum di laoet Agĕr.
5 'Sagara noe ngalipoetan ka dinja; [d]
pada tilĕlĕp di noe djĕro, sapĕrti batoe.

*a* Djab. 106 : 12; Wah. 15 : 3. *b* Djab. 18 : 2; 118 : 14; Jĕs. 12 : 2. *c* p. 14 : 7. *d* Djab. 106 : 11; Nĕh. 9 : 11.

6 [a] Panangan andjeun tĕngĕn, Pange-
ran! langkoeng aheng, bawaning kawa-
sa; panangan andjeun tĕngĕn, Pangeran!
7 geus ngaroeksakkeun satroe.'Eta andjeun
noempoerkeun noe ngamoesoeh ka an-
djeun, koe karosaän kaägoengan an-
djeun. Eta andjeun ngadatangkeun bĕ-
bĕndoe andjeun, lantaran maranehna
8 dilĕboer, sapĕrtos djarami. 'Ari koe tijoe-
ping pangamboeng andjeun [b] tjai moeng-
gah njoesoen; noe babakoe ngotjor
ngadingding sapĕrtos toempoekan; tjai
ngagoeroeh teh djadi kimpĕl di djĕro
9 hate laoet. 'Tjarek moesoeh: Koe aing
dek dioedag, tangtoe kasoesoel; dek
ngabagi djarahan; tangtoe poewas hate
aing ka eta; dek njaboet pĕdang aing,
10 koe leungeun aing diboerak-barik: 'an-
djeun teh nijoep koe angin andjeun,
seg kalipoetan koe laoet; lĕp karalĕm
sapĕrtos timah, dina tjai pohara.

*a* Djab. 118 : 15, 16. *b* p. 14 : 22, 29.

11 Saha noe nandingan ka andjeun, Pa-
ngeran! di batara-batara? Saha noe
nandingan ka andjeun, anoe langkoeng
aheng koe kasoetjian, anoe pikasijeu-
neun dina pamoedji, sok ngadamĕl moe-
12 djidjat? 'Andjeun njodorkeun panangan
13 tĕngĕn, seug eta dilĕglĕg boemi.'Andjeun
[a] noejoen, kalawan kaäsihan andjeun,
ijeu oemat anoe kenging andjeun nĕ-
boes; koe andjeun dianteurkeun, kala-
wan kawasa andjeun, ka panglinggihan
14 andjeun noe soetji. 'Bangsa-bangsa nga-
darenge bedja, [b] seug ngadaregdeg; pri-
boemi tanah Pĕlisti pada kataradjang
15 goemĕtĕr. 'Didinja gĕgĕdoeg Edom [c] pa-
da soemĕblak; menak Moab pada ka-
taradjang ngalalĕpĕr; [d] sadajana pri-
16 boemi Kanaän aladjoer. 'Pada kating-
gang [e] baloewas sarĕng reuwas; koe
kaägoengan asta andjeun eta pada ka-
sima, sapĕrtos batoe; dongkap ka oe-
mat andjeun, Pangeran! geus njorang;
dongkap ka parantos njorang ijeu oe-
17 mat kagoengan. 'Nja eta koe andjeun
mĕngke diasoepkeun, [f] sarĕng dipĕlak
dina goenoeng milik andjeun; di ĕng-
gon, noe koe andjeun, Pangeran! dida-
mĕl panglinggihan andjeun; di kasoe-
tjian, noen Goesti! anoe beunang nga-
18 dĕgkeun panangan andjeun. 'Pangeran
noe djoemĕnĕng Radja, langgĕng sala-
lamina. *a* Jĕs. 63 : 12—14. *b* Jos. 2 : 10; 1 Sam. 6 : 6. *c* 4 Moesa 22 : 3. *d* Jos. 2 : 24. *e* 5 Moesa 2 : 25; 11 : 25. *f* Djab. 80 : 9.

19 Karana koeda Piraon, barĕng kareta-
na sarta noe taroempakna, boes asoep
ka laoet; ari tjai laoet koe Pangeran
disina datang deui, seg ngalĕm ka da-
rinja; dĕmi oerang Israil mah laleum-
20 pang di noe toehoer, nĕroes laoet. 'Ti-
dinja Mirjam, [a] noe djadi nabi istri,
saderek Haroen teja, njandak tĕrĕbang,
ditjĕkĕl koe pananganana, [b] seug sada-
jana istri ka laloewar, ngiring Mirjam;
21 pada nĕrĕbang sarta ngarigĕl. 'Pok Mir-
jam nempas ka noe tadi: Geura njaranji
ka Pangeran, karana leuwih poendjoel;
koeda djeung noe toempakna koe an-
djeunna digĕbroeskeun ka laoet.

*a* Mika 6 : 4. *b* Hak. 11 : 34; 1 Sam. 18 : 6.

22 Geus kitoe Moesa nginditkeun Israil
ti laoet Agĕr; bral madjoe, arasoep [a]
ka tĕgal lĕga Soer. Ari loemakoena dina
eta tĕgal lĕga meunang tiloe poë, sarta
23 teu maranggih tjai. 'Toeloej daratang
ka Mara, tapi teu kadaroegaeun nginoem
tjai noe di Mara; karana pait. Kitoe noe
24 matak dingaranan Mara. 'Seug djalma-
djalma tinggĕlĕndĕng ka Moesa, ari pok-
25 na: Naon piinoemeun koering? 'Tidinja
Moesa sasambat ka Pangeran; seug koe
Pangeran ditoedoehan hidji kai, nja eta

koe Moesa diantjlomkeun kana tjai; toe-
loej tjai teh amis. Di dinja andjeunna
nangtoskeun pikoekoeh reudjeung hoe-
koem ka oemat, sarta [b] di dinja koe
26 andjeunna ditjoba. 'Ari lahirna: Oepama
maneh těměn nja noeroet ka pangan-
dika Pangeran, Allah maneh, sarta nga-
lampahkeun anoe běněr di pajoeneuna-
na, bari ngarěgěpkeun ka timbalanana,
djeung ngestoekeun ka sakabeh pikoe-
koehna, [c] seug saroepaning panjakit,
anoe koe kami dikeunakeun ka oerang
Měsir teja, moal koe kami dikeunakeun
ka maneh; karana kami Pangeran noe nja-
geurkeun ka maneh. *a* 1 Moesa 25:18; 1 Sam.
15:7. *b* p. 16:4. *c* p. 23:25; 5 Moesa 7:15.

27 Geus kitoe daratang [a] ka Elim; ari
di dinja aja doewa wělas soemoer tjai
djeung toedjoeh poeloeh tangkal korma;
toeloej masanggrahan di dinja, deukeut
tjai. *a* 4 Moesa 33:9.

## PASAL 16.

Tidinja ngabroel deui ti Elim, toeloej
sapakoempoelan oerang Israil arasoep
[a] ka těgal lěga Sin, anoe di antara Elim
djeung Sinai; dina tanggal lima wělas,
boelan noe kadoewa, ti sanggeus boedal
2 ti Měsir. 'Toeloej sapakoempoelan oe-
rang Israil [b] tinggělěnděng deui ka Moesa
3 djeung ka Haroen, di těgal lěga.'Ari omo-
ngan oerang Israil ka arandjeunna: [c]
Eh, taloenganan koering bareto paraeh
di tanah Měsir koe panangan Pangeran,
mangsa koering sok ngarijoeng daloeng
[d] dieusi laoek, mangsa koering sok nga-
hakan roti datang ka seubeuh! Karana
noe matak koering sadaja koe arandjeun
diboedalkeun ka ijeu těgal lěga teh, dek
maehkeun ijeu sakoempoelan kabeh koe
langlajeuseun. *a* 4 Moesa 33:11. *b* Djab.
106:13, 14. *c* p. 14:11. *d* 4 Moesa 11:4.

4 Tidinja Pangeran nimbalan ka Moesa:
Masing njaho, kami ka maraneh rek
noeroenkeun [a] hoedjan roti ti sawarga.
Geus kitoe djalma-djalma koedoe ka
loewar maroeloeng, oenggal-oenggal poë
pitjoekoepeun sapoë-sapoë; noe dipalar,
koe kami rek ditjoba, eta teh bakal
ngalakonan papakon kami, atawa han-
5 teu. 'Děmi dina poë noe kagěněp, ana
njadijakeun barawana, tangtoe doewa
patikělaneun ti noe diparoeloeng sapoë-
6 sapoë. 'Pok Moesa djeung Haroen ngala-
hir ka sakabeh oerang Israil: Ěngke
sore, didinja maraneh bakal nganjaho-
keun, jen estoe Pangeran anoe ngaloewar-
7 keun maraneh ti tanah Měsir.'Sarta isoek,
didinja maraneh bakal nendjo kamoel-
jaän Pangeran; tanda andjeunna nga-
dangoe gěgělěnděng maraneh ka Pange-
ran. Da ari kami doewaän mah nahaon,
wět maraneh gěgělěnděng ka kami?
8 'Ngalahir deui Moesa: Ana wantji sore
Pangeran ka maraneh maparin laoek
keur pihakaneun, sarta wantji isoek
maparin roti soepaja seubeuh, tanda Pa-
ngeran ngadangoe gěgělěnděng mara-
neh, anoe koe maraneh dipake gěgě-
lěnděng ka andjeunna. Da ari kami
doewaän mah nahaon? Maraneh gěgě-
lěnděng teh lain ka kami doewaän,
istoening ka Pangeran. *a* Něh. 9:15; Djab.
78:24; 105:40; Joh. 6:31, 32.

9 Tidinja Moesa ngadawoeh ka Haroen:
Geura marentah ka sapakoempoelan
oerang Israil, kijeu: Geura pada ngadeu-
heusan ka pajoeneun Pangeran; karana
geus ngadangoe gěgělěnděng maraneh.
10 'Děmi geus kitoe, mangsa Haroen nga-
lahir ka sapakoempoelan oerang Israil,
sarta pada njanghareup ka těgal lěga,
doemadakan, [a] kamoeljaän Pangeran
11 tembong dina mega teja. 'Ladjěng Pa-
ngeran ngandika ka Moesa, kijeu pa-
12 ngandikana: 'Kami geus ngadangoe gě-
gělěnděng oerang Israil. Maneh geura mi-
tjatoer ka darinja, kijeu nja pok: An-
tara sore djeung boerit maraneh bakal
ngahakan laoek, sarta wantji isoek ma-
raneh bakal dipiseubeuhan roti; djeung
maraneh bakal nganjarahokeun, jen ka-
mi teh estoe Pangeran, Allah maraneh.
*a* p. 24:17; 4 Moesa 12:5; 14:10.

13 Ari geus kitoe, wantji sore, [a] seg
moeroeboel poejoeh, wani nakleuk pa-
sanggrahan; sarta wantji isoek aja tji-
iboen ngoejoeh-ngajah sakoeriling pa-
14 sanggrahan. 'Ana geus euweuh tji-iboen
noe ngoejoeh-ngajah teh, doemadakan,
di saloewar těgal lěga aja noe lěmboet
baroeleud, lěmboet kawas halimoen kim-
15 pěl dina taneuh. 'Barang katarendjo
koe oerang Israil, pok ngaromong ba-
toer pada batoer: Man hoe? [Naon eta?]
[b] Karana teu njarahoëun roepa kitoe.
Ngalahir Moesa ka darinja: Nja eta
roti, [c] anoe koe Pangeran dipaparinkeun

16 ka maraneh keur pihakaneun teja. 'Nja
ijeu pĕrkara, noe koe Pangeran ditim-
balkeun: Geura pada moeloeng, hidji-
hidji djalma sakadar hakanna, saoerang
sagomer, noeroetkeun rejana djiwa ma-
raneh; hidji-hidji koedoe pada njokot
noeroetkeun anoe di himahna.

*a* 4 Moesa 11:31; Djab. 105:40. *b* 5 Moesa 8:3.
*c* 1 Kor. 10:3.

17 Prak oerang Israil milampah kitoe;
pek maroeloeng, aja noe loba, aja noe
18 saeutik. 'Toeloej ditakĕr koe gomer; [a]
ari noe geus moeloeng loba, hanteu
leuwih, anoe saeutik hanteu koerang;
hidji-hidji djalma beunangna moeloeng
19 sakadar hakanna. 'Ngalahir Moesa ka
darinja: [b] Poma oelah aja noe njesa-
20 keun tĕpi ka isoek. 'Aja sababaraha
djalma noe hanteu ngagoegoe ka Moesa,
seg ngarikeun sawareh tĕpi ka isoek.
[c] Toeloej bilatoengan, sarta baoe; noe
matak Moesa bĕndoe ka eta djalma.
21 'Ari maroeloengna oenggal-oenggal isoek,
hidji-hidji djalma sakadar hakanna; dĕ-
mi geus panas mata-poë, seg adjoer.

*a* 2 Kor. 8:15. *b* Mat. 6:11, 25, 34. *c* Mat. 6:19, 20.

22 Geus kitoe, dina poë noe kagĕnĕp
maroeloengna roti doewa patikĕlaneun,
saoerang doewa gomer. Seug sakabeh
gĕgĕden pakoempoelan ngadareuheusan,
23 ngoeninga ka Moesa. 'Ari lahiranana
ka darinja: Moenggoeh hal eta, aja pa-
ngandika Pangeran kijeu: [a] Isoekan poë
eureun, sabat soetji, kagoengan Pange-
ran; anoe koe maraneh dek dibeuleum,
pek beuleum, sarta noe dek dikoeloeb,
pek koeloeb; saleuwihna koedoe nareun-
deunan keur maraneh, ampihkeun tĕpi
24 ka isoek. 'Toeloej pada neundeunan tĕpi
ka isoek, sakoemaha dawoehan Moesa;
hanteu datang ka baoe, djeung hanteu
25 bilatoengan. 'Ari dawoehan Moesa: Nja
eta koe maraneh hakan poë ijeu; ka-
rana poë sabat, kagoengan Pangeran;
poë ijeu koe maraneh moal kapanggih
26 di tĕgal. 'Koedoe dipoeloeng koe mara-
neh gĕnĕp poë lilana; dĕmi poë noe
katoedjoeh mah sabat, didinja moal aja.

*a* 1 Moesa 2:2, 3.

27 Geus kitoe dina poë noe katoedjoeh
aja djalma sawareh ka loewar, sĕdja
28 moeloeng; tatapi hanteu manggih. 'Nim-
balan Pangeran ka Moesa: Sabaraha
pililaeunana maraneh nja rek ĕmboeng
ngestoekeun timbalan djeung papakon
29 kami? 'Masing nganjarahokeun, sabab
Pangeran ka maraneh maparin sabat
teja, kitoe noe matak andjeunna dina
poë noe kagĕnĕp maparin roti doewa
poëeun. Koedoe pada tjitjing, oenggal-
oenggal djalma di sapĕrnah-sapĕrnahna,
oelah aja noe ka loewar ti ĕnggonna
30 dina poë noe katoedjoeh. 'Toeloej djal-
ma-djalma areureun dina poë noe ka-
31 toedjoeh. 'Ari eta teh koe anak-poetoe
Israil disĕboetkeun Man; [a] ari roepana
tjara siki katoentjar, bodas, sarta ra-
sana sapĕrti djawadah make dimadoean.

*a* 4 Moesa 11:7—9.

32 Tidinja Moesa ngalahir: Ijeu sahidji
pĕrkara, noe ditimbalkeun koe Pange-
ran: Eta Man sagomer pinoeh koedoe
ngampihkeun keur toeroenan-toeroenan
maraneh, soepaja narendjo roti, anoe
koe kami dipaparin keur pihakaneun
maraneh di tĕgal lĕga, sanggeus mara-
neh koe kami diboedalkeun ti tanah
33 Mĕsir. 'Toeloej Moesa ngadawoeh ka
Haroen: [a] Koedoe njokot gotji hidji,
sarta eusian koe Man sagomer pinoeh,
sok teundeun ka pajoeneun Pangeran,
baris diampihkeun keur toeroenan-toe-
34 roenan maraneh. 'Sakoemaha timbalan
Pangeran ka Moesa, nja kitoe koe Ha-
roen diteundeunna ka hareupeun pĕr-
35 telaän, baris diampihkeun. 'Ari lilana
oerang Israil dadaharan Man teja, meu-
nang opat poeloeh taoen, tĕpi ka ara-
soepna ka tanah noe dieusian; [b] nja
dadaharanana Man tĕpi ka daratangna
ka watĕs tanah Kanaän. *a* Ibr. 9:4.
*b* Jos. 5:12.

36 Dĕmi sagomer teja nja eta sapĕrpoe-
loeh epa.

## PASAL 17.

Tidinja sapakoempoelan oerang Israil
[a] ngabroel deui ti tĕgal lĕga Sin, noe-
loejkeun pangleumpanganana, noeroet-
keun timbalan Pangeran; toeloej ma-
sanggrahan di Rapidim. Ari di dinja
hanteu aja tjai piinoemeun djalma-djal-
2 ma. 'Geus kitoe djalma-djalma madoean
ka Moesa, ari aromongna: Koedoe ma-
parin tjai ka koering, soepaja ngari-
noem! Lahiran Moesa ka darinja: [b] Na-
ha maraneh madoean ka kami? Naha
3 [c] ngadodja ka Pangeran? 'Ari djalma-

djalma teh pada halabhabeun di dinja,
hajang nginoem tjai; seg djalma-djalma
tinggĕlĕndĕng ka Moesa, omongna: Koe
naon koering sadaja mana koe andjeun
diinditkeun ti Mĕsir, dek maehkeun diri
koering, sarĕng poen anak, sarawoeh
ingon-ingon koering, koe lantaran ha-
4 labhab? 'Tidinja Moesa sasambat ka
Pangeran, pioendjoekna: Koemaha koe-
ring nja pipĕtaeun ka eta djalma-djalma?
Saeutik deui [d] tinangtos pada ngaba-
5 ledogan ka koering koe batoe. 'Ari tim-
balan Pangeran ka Moesa: Maneh geura
bral ti heulaeun djalma-djalma, bari ma-
wa kokolot Israil sawareh, sarta ari
iteuk maneh, [e] anoe koe maneh di-
teunggeulkeun ka bangawan teja, koe-
doe koe maneh ditjĕkĕl, heg maneh
6 leumpang. 'Masing njaho, kami rek nga-
dĕg di dinja di hareupeun maneh, dina
batoe karang, [f] di Horeb; [g] toeloej ma-
neh koedoe neunggeul ka eta batoe ka-
rang, seg pibidjileun tjai ti dinja, soe-
paja djalma-djalma ngarinoem. Prak
Moesa midamĕl kitoe, kasaksian koe
7 para kokolot Israil. 'Seug eta ĕnggon
koe Moesa disĕboetkeun [h] Masa djeung
Mĕriba, tina hal padoe oerang Israil,
djeung tina hal pada ngadodja ka Pa-
ngeran, pokna: Na ĕnja, Pangeran aja
di tĕngah oerang, atawa hanteu?

*a* 4 Moesa 33:12-14. *b* 4 Moesa 20:3. *c* 1 Kor. 10:9. *d* 4 Moesa 14:10. *e* p. 7:20; 14:16. *f* p. 3:1. *g* 4 Moesa 20:8; Djab. 78:15; 114:8; 1 Kor. 10:4. *h* 5 Moesa 6:16; Djab 95:8.

8 Djĕboel [a] Amalek, mĕrangan ka Is-
9 rail di Rapidim. 'Ngadawoeh Moesa ka
Josoea: Maneh geura milih djalma keur
oerang; toeloej boedal, ngalawan pĕrang
ka Amalek. Isoekan kami rek nangtoeng
di poentjak pasir, bari njĕkĕl [b] iteuking
10 Allah. 'Prak Josoea milampah sakoe-
maha dawoehan Moesa ka dinja; pek
ngalawan pĕrang ka Amalek. Ari Moesa,
Haroen djeung [c] Hoer naraek ka poen-
11 tjak pasir. 'Geus kitoe, satijap-tijap Moe-
sa ngadjoengdjoengkeun pananganana,
Israil noe meunang; dĕmi satijap-tijap
ngaroendajkeun pananganana, Amalek
12 noe meunang. 'Ari panangan Moesa tja-
rangkeul; toeloej dipangnjokotkeun ba-
toe, diteundeun di handapeunana, gek
koe andjeunna ditjalikan; sarta Haroen
djeung Hoer naranggeuj kana pananga-
nana, noe hidji sabeulah ti dijeu, noe
hidji deui sabeulah ti ditoe, noe matak
pananganana tĕtĕg tĕpi ka soeroep pa-
13 non-poë. 'Ari Amalek djeung balana
koe Josoea diëlehkeun koe seuseukeut
14 pĕdang. 'Nimbalan Pangeran ka Moesa:
Ijeu teh toeliskeun dina kitab, djadi
ingĕtan, sarta teundeun kana tjeuli Jo-
soea, [d] jen kami mĕngke ngaleungitkeun
kaingĕtan ka Amalek ti kolong langit.
15 'Tidinja Moesa ngadamĕl hidji altar,
sarta dingaranan: Pangeran bandera
16 kaoela. 'Djeung deui Moesa ngalahir:
Sabab leungeunna ngamoesoeh ka pang-
linggihan Pangeran, piajaeun pĕrang
ti Pangeran ka Amalek, toeroen-toe-
moeroen.

*a* 1 Moesa 14:7; 5 Moesa 25:17. *b* p. 4:20. *c* p. 24:14. *d* 4 Moesa 24:20; 5 Moesa 25:19; 1 Sam. 15:2, 3; 1 Bab. 4:43.

## PASAL 18.

Ari Jitro, [a] panghoeloe Midian, mĕr-
toewa Moesa teja, ngareungeu bedja
hal saniskara, noe koe Allah didamĕl
ka Moesa djeung ka Israil oematna,
pĕrkara Pangeran ngaboedalkeun Israil
2 ti Mĕsir. 'Tidinja Jitro, mĕrtoewa Moesa,
angkat, njandak Sĕpora, [b] geureuha Moe-
sa, sanggeusna koe Moesa dipiwarang
3 moelang; 'kitoe deui poetra Sĕpora noe
doewa teja, [c] ngaran noe hidji Gerson;
karana lahir Moesa: Aing teh geus djadi
djalma ngoembara di tanah bangsa se-
4 djen. 'Ari ngaran noe hidji deui Eliëser;
karana [lahirna]: Allah bapa aing anoe
mitoeloeng ka aing, sarta geus ngaloe-
5 poetkeun aing ti pĕdang Piraon. 'Toe-
loej Jitro, mĕrtoewa Moesa, sarta djeung
poetra-garwana soemping ka Moesa, ka
tĕgal lĕga, ĕnggon andjeunna keur ma-
sanggrahan, lĕbah [d] goenoeng Allah.
6 'Seug ngadjoeroeng ngoeninga ka Moesa:
Kaoela, mitoha andjeun Jitro, datang
ka andjeun, mawa garwa andjeun, di-
7 iring koe doewa poetrana. 'Gantjang
Moesa ka loewar, mapagkeun mĕrtoe-
wana; dat njĕmbah ka mĕrtoewa, bari
seug njijoem; tidinja silih-taroskeun sa-
lamĕt hanteuna, bari toeloej tjaralik
8 kana himah. 'Ari Moesa ka mĕrtoewana
njarijoskeun saniskara, noe koe Pange-
ran didamĕl ka Piraon djeung ka oerang
Mĕsir, hal pĕrkara Israil; sakabeh ka-
soesahan, anoe koe oerang Israil ka-

panggih di djalan, sarta dileupaskeuna-
9 na koe Pangeran. 'Ari Jitro atoheun
koe hal sakabeh kahadean, anoe koe
Pangeran didamĕl ka Israil, moenggah
dileupaskeun ti leungeun oerang Mĕsir.
10 'Pok Jitro njaoer: Sagala poedji ka
Pangeran, anoe geus ngaleupaskeun sa-
daja ti leungeun oerang Mĕsir sarta ti
leungeun Piraon; anoe geus ngaleupas-
keun ijeu djalma-djalma ti bawah leu-
11 ngeun oerang Mĕsir. 'Ajeuna kaoela tĕ-
rang, [e] jen Pangeran teja agoeng ti ba-
tan sakabeh batara-batara; geus boekti
pisan dina pĕrkara eta teh [f] pada koe-
12 malantjang ka oerang Israil. 'Tidinja
Jitro, mĕrtoewa Moesa, njandak pikoer-
baneun doeroekan djeung pikoerbaneun
peuntjitan, dihatoerkeun ka Allah. Toe-
loej Haroen tjalik, kitoe deui sakabeh
kokolot Israil, dalahar reudjeung mĕr-
toewa Moesa di pajoeneun Allah.

*a* p. 2:16. *b* p. 2:21. *c* p. 2:22. *d* p. 3:1. *e* p. 15:11. *f* Nĕh. 9:10.

13 Geus kitoe, isoekna Moesa tjalik, [a]
ngahoekoeman eta djalma-djalma, sarta
djalma-djalma teh ngadareuheusna ka
14 Moesa ti isoek tĕpi ka sore. 'Ana mĕr-
toewa Moesa geus ningali saniskara noe
koe andjeunna dipidamĕl ka eta djalma-
djalma, pok misaoer: Naon eta pĕrka-
wisna, noe koe andjeun dipidamĕl ka
djalma-djalma? Koe naon andjeun tjalik
njalira, ari sakabeh djalma-djalma mĕ-
dĕkan ka andjeun ti isoek dongkap ka
15 sore? 'Walonan Moesa ka mĕrtoewana:
Sabab djalma-djalma teh daratangna
16 ka koering sĕdja naros ka Allah. 'Ma-
nawi aja noe gadoeh pĕrkawis, seg da-
tang ka koering; toeloej koering ngahoe-
koeman pĕrkawis djalma ka batoerna,
sarĕng koe koering dibere njaho pikoe-
17 koeh Allah sarawoeh papakonna. 'Saoer
mĕrtoewa Moesa ka andjeunna: Moal
sae eta pĕrkawis, anoe dipidamĕl koe
18 andjeun. 'Tangtoe mĕngke ripoeh, nja
diri andjeun, nja djalma-djalma noe sa-
sarĕngan djeung andjeun; karana eta
pĕrkawis beurat teuing ka andjeun;
moal kawawa andjeun teh midamĕl kitoe
19 njalira. 'Ajeuna masing ngagoegoe ka
omong ama; ama rek mamatahan ka
andjeun, sarta moegi-moegi Allah nja-
rĕngan ka andjeun. Ari andjeun teh moe-
doe mangoeroeskeun eta djalma-djalma
ka pajoeneun Allah, sarta ngadongkap-
20 keun sadajana pĕrkawis ka Allah. 'Djeung
moedoe ngawoeroekkeun ka darinja sa-
dajana pikoekoeh reudjeung papakon,
bari nganjahokeun ka darinja hal dja-
lan anoe koedoe dilakonan koe mara-
nehanana, sarta pagawean anoe koe-
doe dilampahkeun koe maranehanana.
21 'Djeung deui andjeun moedoe alak-ilik,
ti lĕbah djalma noe loba moedoe milih
djalma sadjati, anoe sijeun koe Allah,
djalma satoehoe, noe geuleuh kana ka-
oentoengan nista; nja eta moedoe di-
djĕnĕngkeun njangking ka darinja, djadi
kapala njĕkĕl sareboe, kapala njĕkĕl sa-
ratoes, kapala njĕkĕl lima poeloeh,
22 djeung kapala njĕkĕl sapoeloeh. 'Nja
eta sina ngahoekoeman ka djalma-djal-
ma di sambarang waktoe. Ari geus kitoe,
sakoer pĕrkawis gĕde moedoe didatang-
keun ka andjeun, dĕmi sakoer pĕrka-
wis leutik mah sina dihoekoeman koe
eta. Kitoe andjeun moedoe ngenteng-
keun tanggoengan pribadi; nja eta sina
naranggoeng ngabantoe ka andjeun.
23 'Oepama andjeun ngalampahkeun pĕr-
kawis kitoe, sarta aja timbalan Allah
ka andjeun, tangtoe andjeun pikawa-
waeun ngadĕg; samalah eta sakabeh
djalma-djalma tangtoe pidatangeun ka
ĕnggonna reudjeung kasalamĕtan.

*a* Mat. 23:2.

24 Ari Moesa [a] ngagoegoe kana kasa-
oeran mĕrtoewana, sarta ngalampah-
25 keun sapapatahna. 'Tidinja Moesa ti
sabangsa Israil milih djalma sadjati;
pada didjadikeun loeloegoe, njangking
djalma-djalma, djadi kapala njĕkĕl sa-
reboe, kapala njĕkĕl saratoes, kapala
njĕkĕl lima poeloeh djeung kapala njĕ-
26 kĕl sapoeloeh; 'sina pada ngahoekoe-
man ka djalma-djalma di sambarang
waktoe; pĕrkara noe bangga koedoe
didatangkeun ka Moesa, dĕmi sakoer
pĕrkara noe leutik koedoe dihoekoeman
koe eta.

*a* 5 Moesa 1:9; Jak. 3:17.

27 Geus kitoe koe Moesa mĕrtoewana
didjoeroeng angkat; toeloej moelih ka
tanahna.

## PASAL 19.

Dina boelan noe katiloe ti sanggeus
oerang Israil boedal ti tanah Mĕsir,
dina poë eta arasoepna [a] ka tĕgal lĕga

2 Sinai. 'Ana geus ngabroel deui ti Ra-
pidim, toeloej arasoep ka tĕgal lĕga Si-
nai, seug masanggrahan di tĕgal lĕga
eta. Ari masanggrahanana Israil di di-
3 nja pabĕnĕran goenoeng. 'Toeloej Moesa
naek, [b] ngadeuheusan ka Allah. Geus
kitoe Pangeran ngandika ka andjeunna
tina goenoeng, sarta bĕdas; ari pangan-
dikana: Maneh koedoe mopojan ka anak-
intjoe Jakoeb, nja mere njaho ka oe-
4 rang Israil, kijeu: 'Maraneh [c] geus pada
nendjo anoe koe kami didamĕl ka oe-
rang Mĕsir; [d] ari diri maraneh koe kami
ditjandak, ibarat dina djangdjang ga-
5 loedra, didatangkeun ka kami. 'Ari ajeu-
na, oepama maraneh noeroet kana la-
hiran kami djeung saĕnjana, sarta nges-
toekeun [e] pĕrdjangdjian kami, [f] seug
maraneh djadi kagoengan kami, ingkar
ti bangsa noe loba; [g] karana saboemi
6 kabeh nja anoe kami; 'toer maraneh
ka kami pidjadieun [h] karadjaän pang-
hoeloe-panghoeloe, nja bangsa soetji. -
Tah, kitoe pitjatoer, anoe koe maneh
koedoe ditjatoerkeun ka oerang Israil.

*a* 4 Moesa 33 : 15. *b* Lal. 7 : 38. *c* 5 Moesa 29 : 2. *d* 5 Moesa 32 : 11. *e* p. 24 : 8. *f* 5 Moesa 7 : 6. *g* p. 9 : 29. *h* 1 Petr. 2 : 9.

7 Ana Moesa geus soemping deui, nja-
oer para kokolot djalma-djalma, bari
toeloej dipopojanan eta sadajana pa-
ngandika noe tadi, anoe koe Pangeran
8 ditimbalkeun ka andjeunna. 'Ngawang-
soel sakabeh djalma-djalma, sarta ra-
gĕm, kijeu wangsoelanana: [a] Sadajana
noe diandikakeun koe Pangeran, koe-
ring pada sĕdja ngalampahkeun. Seug
omongan djalma-djalma koe Moesa di-
9 dongkapkeun ka Pangeran. 'Tidinja Pa-
ngeran nimbalan ka Moesa: Masing nja-
ho, kami rek njoempingan ka maneh
dina djĕro mega mĕndoeng; noe dipalar
soepaja djalma-djalma ngadarenge di-
mana kami ngalahir ka maneh, samalah
ka maneh pada pĕrtjaja salalanggĕngna.
Sarta Moesa ngoeningakeun ka Pange-
10 ran omongan djalma-djalma teja. 'Tim-
balan Pangeran ka Moesa: Maneh geura
moelang ka eta djalma-djalma; seg koe
maneh [b] koedoe pada disoetjikeun poë
ijeu djeung isoekan, sarta sina njareu-
11 seuh papakeanana. 'Djeung sina pada
sadija dina poë noe katiloe; karana
dina poë noe katiloe Pangeran bakal
loengsoer ka hareupeun panon saka-
beh djalma-djalma, ka goenoeng Sinai.
12 'Djeung deui djalma-djalma teh koe ma-
neh koedoe diwatĕsan sakoerilingna,
bari marentah kijeu: Mangka hade-hade
maraneh, papatjoewan aroenggah ka
goenoeng; nadjan njabak ka toeng-
toengna ge oelah; saha-saha noe njabak
13 ka goenoeng, tangtoe dipaehan. 'Teu
meunang aja noe njabak ka dinja koe
leungeun, karana tangtoe dibĕntoeran
koe batoe atawa dipanah. Bagija sato,
bagija djalma, moal dihiroepan. Dimana
tandoek disada lambat, maranehanana
14 koedoe aroenggah ka goenoeng. 'Toe-
loej Moesa loengsoer ti goenoeng ka
eta djalma-djalma. Geus kitoe djalma-
djalma teh koe andjeunna disoetji-
keun, sarta pada njeuseuh papakeanana.
15 'Djeung Moesa ngadawoeh ka djalma-
djalma: Maraneh masing pada sadija
dina poë noe katiloe; [c] poma oelah nga-
deukeutan ka awewe.

*a* p. 24 : 3. *b* 4 Moesa 11 : 18; Jos. 3 : 5. *c* 1 Sam. 21 : 4; 1 Kor. 7 : 5.

16 Geus kitoe, dina poë noe katiloe,
wantji braj beurang, seug di loehoer
goenoeng aja goeloedoeg, djeung kilat,
sarta mega hideung; kitoe deui [a] sora
sangkakala tarik katjida; noe matak
ngagidir sakabeh djalma noe dina pa-
17 sanggrahan. 'Toeloej djalma-djalma teh
koe Moesa diboedalkeun ti pasanggra-
han, dideuheuskeun ka Allah; [b] dĕg na-
rangtoeng dina handapeun goenoeng.
18 'Ari goenoeng Sinai kabehna aja haseup,
tina sabab Pangeran loengsoer ka di-
nja di djĕro seuneu; [c] sarta haseupna
ngĕboel, sapĕrti haseup pameuleuman,
djeung sagoenoengna eundeur katjida.
19 'Geus kitoe sora sangkakala teh beuki
lila beuki katjida tarikna. Pok Moesa
oendjoekan, ari koe Allah diwalon
nganggo gĕntra.

*a* 1 Kor. 15 : 52. *b* 5 Moesa 4 : 11. *c* Hak. 5 : 5; Djab. 68 : 8, 9; Ibr. 12 : 18.

20 Ana Pangeran [a] geus loengsoer ka
goenoeng Sinai, ka poentjak goenoeng,
seug Moesa koe Pangeran disaoer ka
poentjak goenoeng; tjat Moesa naek.
21 'Tidinja Pangeran nimbalan ka Moesa:
Maneh geura toeroen heula, koedoe ngi-
ngĕtan ka djalma-djalma, sina oelah
nobros ka Pangeran, hajang nendjo;
tangtoe djalma-djalma loba noe roe-
22 boeh. 'Samalah panghoeloe-panghoeloe,

noe sok pada marĕk ka Pangeran, eta
ge koedoe njaroetjikeun maneh, soepaja
23 oelah disambĕr koe Pangeran. 'Dĕmi
pioendjoek Moesa ka Pangeran: Soe-
moehoen, djalma-djalma moal warĕra-
teun aroenggah ka goenoeng Sinai; ka-
rantĕn andjeun geus mepelingan ka koe-
ring sadaja; aja timbalan kijeu: Goe-
noeng teh koedoe diwatĕsan sarta di-
24 soetjikeun. 'Ari timbalan Pangeran ka
Moesa: Bral toeroen heula; geus kitoe
oenggah deui, sarta Haroen koedoe mi-
loe djeung maneh; dĕmi panghoeloe-
panghoeloe djeung djalma noe loba sina
oelah nobros oenggah ka Pangeran, soe-
paja koe Pangeran oelah disambĕr.
25 'Djoet Moesa loengsoer ka djalma-djal-
ma, toeloej paparentah ka maraneha-
nana. *a* Nĕh. 9:13.

## PASAL 20.

Tidinja Allah ngandikakeun [a] ijeu sa-
dajana pangandika, kijeu pangandi-
kana: *a* 5 Moesa 5:6.
2 Kami ijeu Pangeran, Allah maneh,
anoe ngaloewarkeun maneh ti tanah
Mĕsir, [a] ti imah koemawoela.
*a* p. 13:3; Djab. 81:11.
3 Maneh [a] oelah boga aällahan di pa-
joeneun kami. *a* p. 23:13.
4 Maneh [a] oelah ngagambarkeun atawa
ngaroepakeun naon bae noe aja di loe-
hoer, di langit, atawa noe aja di han-
dap, di boemi, kitoe deui noe aja di
5 tjai-tjai, anoe sahandapeun boemi. 'Po-
ma-poma noe kitoe koe maneh oelah
disĕmbah sarta oelah dibakti; karana
kami, Pangeran, Allah maneh, [b] nja Al-
lah anoe goemati, anoe manggihkeun
kasalahan bapa-bapa dina anak-anakna,
kana toeroenan katiloe djeung kaopat,
6 sakoer noe geuleuh ka kami; 'sarta [c]
midamĕl kaäsihan ka reboe-reboe, sa-
koer noe njaäh ka kami sarta nges-
toekeun timbalan kami. *a* 3 Moesa 26:1;
Djab. 97:7; Roem 1:23. *b* p. 34:14. *c* 5 Moesa
7:9, 10.
7 Maneh oelah njĕboet [a] kana djĕnĕ-
ngan Pangeran, Allah maneh, dipake
teu poegoeh; karana Pangeran moal
hanteu njiksa ka noe ngalalaworakeun
kana djĕnĕnganana. *a* 3 Moesa 19:12; 24:16.
8 Masing ingĕt [a] ka poë sabat; eta
9 koedoe disoetjikeun koe maneh. 'Koe-
doe baranggawe gĕnĕp poë lilana, nga-
lampahkeun sakabeh pagawean maneh;
10 'ari poë noe katoedjoeh nja eta sabat
Pangeran, Allah maneh; [b] didinja ma-
neh oelah ngalampahkeun pagawean
naon-naon; kitoe deui anak maneh la-
laki, atawa anak maneh awewe, badega
maneh lalaki, atawa badega maneh awe-
we, djeung deui sato-sato maneh, atawa
11 semah, anoe dina lawang maneh. 'Ka-
rana [c] di djĕro gĕnĕp poë lilana Pa-
ngeran ngadamĕl langit djeung boemi,
laoet djeung sakabeh eusi-eusina, toeloej
liren dina poë noe katoedjoeh; kitoe
noe matak poë sabat koe Pangeran di-
bĕrkahan sarta disoetjikeun. *a* p. 16:23, 29.
*b* p. 23:12; 31:14. *c* 1 Moesa 2:2, 3.
12 Koedoe [a] masing hormat ka bapa sarta
ka indoeng, soepaja maneh dipandjang-
keun nja oemoer dina tanah, anoe di-
paparinkeun ka maneh koe Pangeran,
Allah maneh. *a* Mat. 15:4; Ep. 6:2, 3.
13 Maneh [a] oelah maehan. *a* Mat. 5:21.
14 Maneh [a] oelah ngaranjed. *a* Mat. 5:27;
Ep. 5:3.
15 Maneh [a] oelah maling. *a* Ep. 4:28.
16 Maneh [a] oelah djadi saksi bohong ka
batoer maneh. *a* 3 Moesa 19:11; Ep. 4:25.
17 Maneh [a] oelah bogoh ka imah batoer
maneh; maneh oelah bogoh ka pama-
djikan batoer maneh, atawa ka bade-
gana noe lalaki, atawa ka badegana
noe awewe, atawa ka sapina, atawa
ka kaldena, atawa kana naon bae anoe
batoer maneh. *a* Roem 7:7; 13:9.
18 Ari eta sakabeh djalma-djalma pada
waspadaeun [a] kana goeloedoeg, djeung
kana kilat, kitoe deui kana sora sang-
kakala sarta kana haseup goenoeng;
ana djalma-djalma geus waspadaeun,
pada ngarĕdjat, toeloej narangtoeng ti
19 kadjaoehan. 'Sarta pada oendjoekan ka
Moesa: [b] Moegi andjeun bae ngalahir
ka koering, eta koering pada sĕdja ngoe-
pingkeun; ari Allah mah moegi oelah
ngandika koe andjeun ka koering, bisi
20 koering paeh! 'Dĕmi lahiran Moesa ka
djalma-djalma: Montong sarijeun-sijeun;
karana pangsoempingna Allah, [c] kĕrsa
njoba ka maraneh, djeung soepaja di
hareupeun maraneh aja sijeun koe an-
djeunna, sangkan maraneh oelah miga-
21 we dosa. 'Ari djalma-djalma narang-
toeng bae ti kadjaoehan; dĕmi Moesa

mah ngadeuheusan ka noe angkeub,
ĕnggon Allah linggih. *a* p. 19 : 16—19.
*b* 5 Moesa 18 : 16; Ibr. 12 : 19. *c* p. 16 : 4.
22 Tidinja Pangeran nimbalan ka Moesa:
Maneh koedoe mitjatoer kijeu ka oerang
Israil: Maraneh geus pada waspada, [a]
jen kami ngalahir ka maraneh ti sa-
23 warga. 'Maraneh ka kami oelah nga-
reudjeungkeun naon-naon; [b] oelah nja-
rijeun aällahan sipat perak atawa aäl-
24 lahan sipat ĕmas. 'Koedoe njijeun pi-
keun kami [c] hidji altar koe taneuh,
sarta nja dina loehoer eta koedoe ngoer-
bankeun koerban maneh doeroekan
djeung koerban maneh panarima, domba
maneh reudjeung sapi maneh; [d] dina
oenggal-oenggal ĕnggon, noe koe kami
rek didjadikeun tĕmpat njĕboetkeun
djĕnĕngan kami, nja di dinja kami rek
njoempingan ka maneh sarta ngabĕr-
25 kahan ka maneh. 'Sarta oepama maneh
pikeun kami njijeun altar koe batoe,
[e] oelah make batoe beunang natah; ka-
rana oepama koe maneh dioengkoelan
tatah mah, dinistakeun koe maneh.
26 'Djeung deui maneh oelah make tangga
oenggah ka altar kami, soepaja oelah
tembong orat maneh di hareupeunana.
*a* 5 Moesa 4 : 33. *b* p. 34 : 17. *c* p. 27 : 1. *d* 5 Moesa
12 : 5. *e* 5 Moesa 27 : 5; Jos. 8 : 31.

## PASAL 21.

Sarta ijeu teh hoekoem-hoekoem, anoe
koe maneh koedoe pipopojankeun ka
maranehanana.
2 Lamoen maneh meuli badega lalaki,
[a] oerang Ibrani, koedoe ngawoela ka
maneh gĕnĕp taoen lilana; ari dina ta-
oen noe katoedjoeh pika-loewareun mĕr-
3 dika, teu majar. 'Oepama asoepna ngan
mawa diri, ka-loewarna ge mawa diri
bae; oepama boga pamadjikan, seg
pamadjikanana pika-loewareun djeung
4 manehanana. 'Oepama koe djoeragana-
na dibere pipamadjikaneun, geus kitoe
eta adjang manehanana ngadjoeroekeun
anak lalaki atawa anak awewe, nja
eta awewe djeung anak-anakna kaboga
djoeraganana; djadi manehanana pika-
5 loewareun ngan mawa diri bae. 'Tapi
oepama eta badega ngomong sarta poe-
goeh: [b] Koering njaäh ka djoeragan
djeung ka anak-bodjo, koering teh han-
6 teu nijat ka loewar mĕrdika: 'seug ma-
nehanana koe djoeraganana koedoe di-
deuheuskeun ka Allah, bari disanding-
keun kana panto atawa ka tihangna;
pek koe djoeraganana tjeulina koedoe
ditiir, make paniir; geus kitoe koedoe
langgĕng ngawoelana ka djoeraganana.
*a* 5 Moesa 15 : 12; Jĕr. 34 : 14. *b* 5 Moesa 15 : 16.
7 Djeung lamoen aja djalma ngadjoewal
anakna awewe, djadi eusi-imah, eta moal
ka loewar tjara ka-loewarna badega lala-
8 ki.'Oepama djoeraganana, noe tadina nijat
sadjodo djeung manehanana, boga rasa
eta goreng, koedoe dibikeun ditĕboes;
ngadjoewal eta ka djalma bangsa sedjen,
djoeraganana teu kawasaeun, tambah
9 tjidrana ka dinja. 'Djeung oepama di-
djodokeun ka anakna, koedoe milam-
pah ka dinja sakoemaha hoekoem anak
10 awewe. 'Oepama anakna dipangnjokot-
keun noe sedjen, awewe teja oelah di-
koerangan sandang-panganna, kawadji-
11 ban noe laki-rabi. 'Sarta oepama teu
ngalampahkeun ka dinja noe tiloe pĕr-
kara teja, seg eta meunang ka loewar,
teu majar, hanteu make doewit.
12 Saha-saha noe neunggeul hidji djalma,
13 seg paeh, [a] pasti koedoe dipaehan. 'Ta-
tapi anoe hanteu ngarah mah, saĕnjana
koe Allah diamprokkeun ka leungeun-
na, [b] eta kami keur maneh rek ngaja-
keun ĕnggon paranti noe kitoe moeroe
14 ka dinja. 'Sabalikna, lamoen aja djalma
noe lantjang ka batoer, pek dipaehan
make akal, koedoe koe maneh ditjokot [c]
nadjan ti altar kami; pasti koedoe di-
paehan. *a* 1 Moesa 9 : 6. *b* 4 Moesa 35 : 6; 5 Moesa
19 : 4. *c* 1 Radja 2 : 29.
15 Djeung saha-saha noe neunggeul ka
bapana atawa ka indoengna, pasti koe-
doe dipaehan.
16 Ari [a] anoe maling djalma, didjoewal,
atawa kapanggih di kawasana, pasti koe-
doe dipaehan. *a* 5 Moesa 24 : 7; 1 Tim. 1 : 10.
17 Djeung saha-saha [a] noe njapa ka ba-
pana atawa ka indoengna, pasti koedoe
dipaehan. *a* 3 Moeea 20 : 9; Sil. 20 : 20; Mat. 15 : 4.
18 Djeung lamoen aja djalma lalaki pa-
seja djeung pada lalaki, pek noe hidji
neunggeul ka batoerna, make batoe,
atawa koe peureup, tapi hanteu paeh,
ngan datang ka ngalondjor di ĕnggon:
19 'oepama hoedang deui, sarta datang ka
leuleumpangan di loewar koendang
iteuk, anoe neunggeul teh hanteu man-

djing disiksa, ngan tjitjingna koedoe
ditjĕtjĕp, sarta ngongkosan dioebara-
nana datang ka tjageurna.
20 Djeung lamoen aja djalma neunggeul
badegana lalaki atawa badegana awewe,
make panggĕboeg, seg paeh di handa-
peun leungeunna, pasti koedoe dibalĕs.
21 'Tatapi oepama djoengkĕrĕng sapoë doe-
wa poë mah, moal dibalĕs; karana eta
teh doewitna.
22 Djeung lamoen aja djalma lalaki pĕ-
tjoh djeung pada lalaki, seg mĕrgasa
ka hidji awewe noe keur reuneuh, da-
tang ka boeroesoet kakandoenganana,
tapi teu djadi koemaonam, eta teh
pasti koedoe didĕnda, sakoemaha noe
ditĕmpoehkeun ka dinja koe salakina
awewe teja; ari majarna sing kahareu-
23 pan koe poerah moetoeskeun.'Sabalikna,
oepama djadi koemaonam mah, seg ma-
neh katĕmpoehan; njawa bajar njawa,
24 'panon [a] bajar panon, hoentoe bajar
hoentoe, leungeun bajar leungeun, soe-
25 koe bajar soekoe, 'toetoeng bajar toe-
toeng, raheut bajar raheut, bĕntjoet
bajar bĕntjoet. *a* 3 Moesa 24 : 19, 20; 5 Moesa
19 : 21; Mat. 5 : 38.
26 Djeung lamoen aja djalma neunggeul
panon badega lalaki atawa panon ba-
dega awewe, noe matak roeksak, koe-
doe dileupaskeun mĕrdika, ngaganti pa-
27 nonna. 'Kitoe deui oepama njoplokkeun
hoentoe badegana lalaki atawa hoen-
toe badegana awewe, koedoe dileupas-
keun mĕrdika, ngaganti hoentoena.
28 Djeung lamoen aja hidji sapi, neung-
gar hidji djalma lalaki atawa djalma
awewe, seg paeh, [a] nja eta sapi pasti
koedoe dibĕntoeran koe batoe, sarta
laoekna teu meunang dihakan; ari noe
boga sapi hanteu mandjing disiksa.
29 'Ngan oepama eta sapi ti kamari-mang-
koekna sok neunggar, sarta geus aja
noe mere ingĕt ka noe boga, tapi teu
didjaga, toeloej maehkeun hidji djalma
lalaki atawa djalma awewe, eta sapi
koedoe dibĕntoeran koe batoe, malah
30 noe boga ge koedoe dipaehan. 'Oepama
ditangtoekeun manehanana koedoe ka
loewar panĕboes, sok koedoe mere
panggantian njawana, sabaraha bae
31 noe ditangtoekeun ka dinja. 'Atawa
moen neunggar hidji anak lalaki, ata-
wa neunggar hidji anak awewe, noe
boga koedoe dipilampah noeroetkeun
32 hoekoem tadi. 'Oepama eta sapi neung-
gar hidji badega lalaki atawa badega
awewe, noe boga ka djoeraganana koe-
doe mere oewang perak tiloe poeloeh
sekel, sarta sapina koedoe dibĕntoeran
koe batoe. *a* 1 Moesa 9 : 5.
33 Djeung lamoen aja hidji djalma moe-
kakeun hidji lombang, atawa lamoen
aja djalma noe njijeun hidji lombang,
sarta teu ditoetoep, seg hidji sapi atawa
34 hidji kalde tigoebrag ka dinja: 'noe
boga lombang koedoe ngaganti, hargana
koedoe dipoelangkeun ka noe boga; ari
noe paeh teja djadi bogana.
35 Djeung lamoen sapi hidji djalma neung-
gar sapi batoerna, seg paeh, toeloej
eta sapi anoe hiroep koedoe didjoewal,
ladangna diparokeun; kitoe deui noe
36 paeh teja koedoe diparokeun. 'Atawa
moen katangen, jen eta sapi ti kamari-
mangkoekna sok neunggar, tapi koe noe
boga teu didjaga, pasti koedoe diganti,
sapi bajar sapi; ari noe paeh teja djadi
bogana.

## PASAL 22.

Lamoen aja hidji djalma, maling hidji
sapi atawa hidji domba, heug dipeun-
tjit, atawa didjoewal, koedoe diganti
koe lima sapi, majar sapi hidji, djeung
koe [a] opat domba, majar domba hidji.
*a* 2 Sam. 12 : 6.
2 Oepama aja paling, kapanggih keur
ngababah, diteunggeul, seg paeh, teu
3 djadi hoetang gĕtih. 'Oepama geus bi-
djil panon-poë mah, noe neunggeul djadi
hoetang gĕtih. Pasti noe maling koedoe
ngaganti; oepama teu boga, djinisna
koedoe didjoewal baris ngaganti noe
4 dipaling. 'Oepama noe beunang maling
kapanggih di manehanana, sarta hiroep,
boh sapi, boh kalde, boh domba, koedoe
ngaganti doewa patikĕlaneun.
5 Lamoen aja hidji djalma, satona di-
sina njatoean dina lahan atawa di
kĕbon anggoer, ari satona diaboer, toe-
loej njatoean dina lahan noe sedjen,
koedoe ngaganti koe lahanna noe pang-
aloesna atawa koe kĕbonna anggoer noe
pangaloesna.
6 Lamoen aja seuneu ka loewar, seg
teurak ka pagĕr tjoetjoek, kahoeroe
toempoekan gandoem, atawa piboewa-

teun, atawa naon bae eusi lahan, anoe
njijeun kahoeroean pasti koedoe nga-
ganti.
7 Lamoen aja hidji djalma, mihape
oewang atawa parabot ka batoer, toe-
loej dipaling ti djĕro imah eta djalma:
oepama kapanggih noe maling, koedoe
8 ngaganti doewa patikĕlaneun; 'oepama
noe maling teu kapanggih, noe boga
imah koedoe dideuheuskeun ka Allah,
netelakeun teu njokot banda batoer.
9 Hal saniskara lampah masijat, hal sapi,
hal kalde, hal domba, hal papakean,
hal saniskara noe leungit, noe dipadjar-
keun jen nja ijeu noe leungit, pĕrkara djal-
ma doewanana koedoe didongkapkeun
ka Allah; mana-mana noe koe Allah
disalahkeun, koedoe ngaganti ka ba-
toerna doewa patikĕlaneun.
10 Lamoen aja hidji djalma, mihape ka
batoer kalde, atawa sapi, atawa domba,
atawa sato naon bae, toeloej paeh, ata-
wa keuna tjatjad, atawa aja noe mawa,
11 euweuh noe neuleu, 'koedoe aja [a] soem-
pah ka Pangeran di antara noe doewaän,
netelakeun teu njokot banda batoer,
sarta koedoe ditarima koe noe boga;
12 hanteu koengsi ngaganti. 'Tatapi oepa-
ma dipaling ti manehanana, sarta tĕrang,
13 koedoe ngaganti ka noe boga. 'Oepama
disasaäk, koedoe dianteurkeun, djadi
saksi; [b] noe disasaäk hanteu koedoe di-
ganti. *a* Ibr. 6:16. *b* 1 Moesa 31:39.
14 Djeung lamoen aja hidji djalma, ngin-
djeum ti batoerna, toeloej keuna tja-
tjad, atawa paeh, noe boga teu aja, pasti
15 koedoe ngaganti. 'Oepama noe boga aja
mah, hanteu koedoe diganti. Oepama
beunang njewa, eta teh kaäsoep se-
waänana.
16 Djeung [a] lamoen aja hidji djalma,
ngagĕndam ka hidji tjawene, anoe ta-
tjan babakalan, seg ngĕdĕng reudjeung,
koedoe kontan mas-kawinna, soepaja
17 djadi pamadjikanana. 'Oepama bapa tja-
wene teu daekeun mikeun eta ka dinja,
koedoe ka loewar oewang, sabijasa mas-
kawin ka tjawene. *a* 5 Moesa 22:28, 29.
18 Awewe [a] noe sihir koe maneh han-
teu meunang dihiroepan. *a* 3 Moesa 20:27;
5 Moesa 18:10; 1 Sam. 28:9.
19 Saha-saha [a] noe ngĕdĕng djeung sa-
to, pasti koedoe dipaehan. *a* 3 Moesa 18:23; 20:15.
20 Saha-saha [a] noe ngoerban ka aälla-
han, lain ka Pangeran woengkoel, koe-
doe diharamkeun. *a* 5 Moesa 17:2—5.
21 Ari [a] semah koe maneh oelah dika-
nijaja sarta oelah diteungteuinganan;
karana maraneh ge bareto djadi semah
di tanah Mĕsir. *a* p. 23:9; 3 Moesa 19:34.
22 Saha-saha randa atawa pahatoe [a]
23 koe maneh oelah disoekĕrkeun. 'Oepa-
ma maneh njoekĕrkeun ka dinja, koe-
maha bae, mati-mati eta teh sasambat
ka kami, geus tangtoe panjambatna
24 koe kami dikaboel. 'Sarta kami bakal
bĕndoe bangĕt pisan, bari maraneh toe-
loej koe kami dipaehkeun lantaran pĕ-
dang; ari pamadjikan maraneh pidja-
dieun randa, djeung anak maraneh pi-
djadieun pahatoe. *a* Djab. 68:6; Jĕs. 1:17.
25 Oepama maneh [a] ngindjeumkeun doe-
wit ka oemat kami noe kabalangsak,
anoe aja di maneh, lampah maneh ka
dinja oelah sapĕrti toekang mihoetang-
keun, oelah dimistikeun majar boengah.
*a* 3 Moesa 25:36; 5 Moesa 23:19; Djab. 15:5; Mat. 5:42.
26 Oepama maneh [a] njokot gade badjoe
batoer, koedoe koe maneh dipoelang-
keun ka dinja memeh soeroep panon-
27 poë. 'Karana pakena ngan sakitoe bae,
nja eta bae noe paranti noetoepan koe-
litna; make naon heësna? Geus kitoe,
lamoenna sasambat ka kami, koe kami
tangtoe dikaboel; karana kami teh sipat
koernija. *a* 5 Moesa 24:12, 13.
28 Maneh oelah ngagorengkeun ka Al-
lah, [a] sarta gĕgĕden, noe njĕkĕl bangsa
maneh, koe maneh oelah disapa.
*a* Lal. 23:5.
29 Bakti tina kadjĕmbaran maneh gan-
doem djeung tji-anggoer koe maneh
oelah dimĕngke-mĕngke. [a] Tjikal anak
maneh lalaki koe maneh koedoe di-
30 sanggakeun ka kami. 'Ka [b] sapi maneh
djeung ka domba maneh koedoe milam-
pah pon kitoe keneh; sina aja di in-
doengna toedjoeh poë lilana, dĕmi di
poë noe kadalapan koe maneh koedoe
disanggakeun ka kami. *a*. p. 13:2, 12.
*b* 3 Moesa 22:27.
31 Ari maraneh teh [a] sing djadi djalma
soetji baris ka kami; mana [b] oelah
ngahakan laoek noe di tĕgal, oeroet noe
disasaäk; aloengkeun bae ka andjing.
*a* p. 19:6. *b* 3 Moesa 22:8.

## PASAL 23.

Maneh oelah ngalijarkeun bedja bohong. Maneh oelah biloek ka djalma doraka, djadi saksi noe nganijaja.
2 Maneh oelah noeroet djalma noe loba,
migawe goreng; sarta oelah serong nja
nembalan dina hal oeroesan, noeroet
djalma noe loba, matak njerongkeun.
3 Sarta maneh [a] oelah ngagoenggoeng
ka noe malarat, dina oeroesanana.
*a* 3 Moesa 19:15.
4 Lamoen maneh [a] manggih sapi moesoeh maneh, atawa kaldena, keur sasab, geuwat koe maneh poelangkeun ka dinja.
*a* 5 Moesa 22:1; Loek. 6:27.
5 Lamoen maneh nendjo [a] kalde djalma noe geuleuh ka maneh, ngoedoepoeng kaheumpikan koe momotna, pitjeun nijat ngadjeunkeun; misti pisan ngabantoe ka dinja ngoedaran. *a* 5 Moesa 22:4.
6 Maneh [a] oelah njerongkeun bĕbĕnĕran djalma miskin di maneh, dina oeroesanana. *a* 5 Moesa 27:19.
7 Masing djaoeh tina lampah bohong;
[a] ari noe teu salah sarta bĕnĕr koe
maneh oelah dipaehan; karana kami
8 moal ngabĕnĕrkeun ka noe doraka. 'Sarta maneh [b] oelah narima paroeroeba; karana paroeroeba sok ngalolongkeun ka noe bareunta, djeung sok mengkolkeun omongan djalma noe balĕnĕr.
*a* 5 Moesa 25:1. *b* 5 Moesa 16:19; 1 Sam. 12:3; Sil. 17:23.
9 Ari [a] semah koe maneh oelah diteungteuinganan; karana maraneh pada njaho dina pikir semah, da maraneh ge bareto djadi semah di tanah Mĕsir.
*a* p. 22:21.
10 Djeung deui [a] maneh koedoe njĕbaran lahan maneh gĕnĕp taoen lilana,
11 sarta ngoempoelkeun hasilna; 'dĕmi katoedjoehna mah koe maneh koedoe dilĕpaskeun ditoenda, soepaja noe mariskin bangsa maneh dadaharan; ari noe dikarikeun koe eta, pihakaneun sato tĕgal. Ka kĕbon maneh anggoer djeung ka kĕbon maneh djetoen koedoe milampah pon kitoe keneh.
*a* 3 Moesa 25:2.
12 Maneh koedoe ngalampahkeun pagawean maneh [a] gĕnĕp poë lilana, ari dina poë noe katoedjoeh mah maneh koedoe eureun; soepaja sapi maneh djeung kalde maneh pada reureuh, kitoe deui soepaja anak eusi-imah maneh sarta djeung semah pada njĕnghap. *a* p. 20:8.
13 Ari saniskara noe koe kami ditimbalkeun ka maraneh, koe maraneh koedoe diĕstoekeun. [a] Djeung ngaran aällahan bangsa sedjen koe maraneh oelah diaringĕtkeun, oelah kadenge-denge atjan ti biwir maneh. *a* Jos. 23:7; Djab. 16:4; Hos. 2:16.
14 [a] Tiloe kali di djĕro sataoen maneh
15 koedoe milampah pesta ka kami. 'Nja
eta maneh koedoe nĕtĕpkeun pesta roti teu ragian; toedjoeh poë lilana koedoe ngahakan roti teu ragian, sakoemaha timbalan kami ka maneh teja; koedoe dina mangsana, [b] boelan Abib, karana nja boelan eta maneh ka loewar ti Mĕsir. Tatapi maraneh ngadeuheus teh ka
16 pajoeneun kami, oelah lengoh. 'Kitoe
deui pesta diboewat, nja eta pesta tjikal pakaja maneh, noe beunang maneh njĕbarkeun dina lahan. Sarta djeung pesta ngala boeboewahan, dina panoetoep taoen, samantas maneh tjatjap ngala hasil pakaja maneh tina kĕbon.
17 'Tiloe kali di djĕro sataoen sakoer djal-
ma lalaki di maneh koedoe pada ngadeuheus ka pajoeneun Goesti Pangeran.
*a* 3 Moesa 23; 5 Moesa 16; 2 Bab. 8:13. *b* p. 13:4.
18 Maneh oelah ngoerbankeun gĕtih koerban kami kalawan beunang ngahaseuman; sarta gadjih pesta kami oelah dipeutingkeun tĕpi ka isoek.
19 [a] Loeloegoena tjikal taneuh maneh koe maneh koedoe didatangkeun ka gĕdong Pangeran, Allah maneh. Eta maneh oelah ngoeloeb anak ĕmbe koe tji-soesoe indoengna. *a* p. 34:26.
20 Masing njaho, kami miwarangan [a] hidji malaikat saheulaeun maneh, sina ngaraksa ka maneh di djalan, djeung ngadatangkeun maneh ka ĕnggon anoe
21 beunang njawiskeun kami. 'Mangka ha-
de-hade, sing adjrih koe eta, koedoe ngagoegoe ka parentahna; poma oelah baha ka dinja, karana moal ngahampoera kana kamasijatan maraneh; karana
22 djĕnĕngan kami aja dina batinna. 'Sa-
balikna, oepama maneh tĕmĕn ngagoegoe ka parentahna, sarta ngalampahkeun sakoer anoe koe kami diandikakeun, [b] tangtoe kami ngamoesoeh ka

noe ngamoesoeh ka maneh, sarta njoe-
soekĕr ka noe njoesoekĕr ka maneh.
23 'Karana eta malaikat kami pileumpa-
ngeun ti heulaeun maneh, sarta bakal
ngadatangkeun maneh ka oerang Emor,
oerang Het, oerang Pares, oerang Ka-
naän, oerang Hiwi djeung ka oerang
Jĕboes; kabeh koe kami tangtoe dibasmi.
24 'Poma oelah njĕmbah ka aällahanana,
sarta oelah dibarakti; [c] djeung maneh
oelah migawe sakoemaha pagawean
itoe; sabalikna, aällahanana koe maneh
koedoe ditoempoer datang ka bejakna,
djeung tihangna brahala koedoe peu-
25 peuskeun datang ka euweuhna. 'Koe-
doe pada ngabakti [d] ka Pangeran, Al-
lah maraneh; [e] ari kitoe mah tangtoe
ngabĕrkahan kana roti djeung tjai ma-
neh, sarta kami tangtoe ngadjaoehkeun
26 panjakit ti tĕngah maneh. 'Moal aja [f]
noe oedoel atawa noe gaboeg di tanah
maneh; ari bilangan oemoer maneh koe
27 kami rek disina djĕdjĕg. 'Kami rek
ngirimkeun [g] kareuwasan ti kami ti heu-
laeun maneh, ngagoedjroedkeun saka-
beh bangsa noe rek didatangan koe ma-
neh, sarta sakabeh moesoeh maneh koe
kami rek disina noekang ka maneh.
28 'Malah kami rek ngirimkeun [h] engang
ti heulaeun maneh, sina ngadjongklok-
keun eta oerang Hiwi, oerang Kanaän
djeung oerang Het teja ti hareupeun
29 maneh. 'Ari didjarongklokkeunana koe
kami ti hareupeun maneh moal di djĕro
sataoen bae, soepaja tanah teh oelah
soewoeng, sarta sato galak oelah nga-
30 lobaän, matak soesah ka maneh. 'Di-
djongklokkeunana koe kami ti hareu-
peun maneh teh ditoengtoet-toengtoet,
tĕpi ka maneh geus ngarĕkahan sarta
31 geus ngamilik tanah. 'Djeung koe kami
ditangtoekeun, piwatĕseun maneh ti la-
oet Agĕr tĕpi ka laoet Pĕlisti, [i] sarta
ti tĕgal lĕga tĕpi ka bangawan teja;
karana priboemi tanah eta koe kami
rek diselehkeun ka leungeun maraneh,
soepaja koe maneh didjongklokkeun ti
32 hareupeun diri maneh. 'Maneh [j] oelah
njijeun pĕrdjangdjian ka darinja, soe-
33 mawon ka aällahanana. 'Eta djalma [k]
hanteu meunang tjitjing di tanah ma-
neh, soepaja oelah djadi lantaran maneh
teh migawe dosa ka kami; lamoen ma-
neh ngabakti ka aällahanana, geus poe-
goeh lampah kitoe minangka ridjĕt ka
maneh. *a* p. 14:19. *b* 1 Moesa 12:3. *c* 3 Moesa
18:3. *d* Mat. 4:10. *e* p. 15:26; 5 Moesa 7:15.
*f* 5 Moesa 7:14. *g* p. 15:14; 5 Moesa 11:25.
*h* 5 Moesa 7:20; Jos. 24:12. *i* 1 Moesa 15:18.
*j* p. 34:12; 5 Moesa 7:2; Jos. 9:15. *k* 4 Moesa
33:55; Hak. 2:3.

## PASAL 24.

Tidinja Moesa ditimbalan: Koedoe
oenggah ka Pangeran, maneh djeung
Haroen, Nadab djeung Abihoe, sarta
kokolot Israil [a] toedjoeh poeloeh djal-
ma; seg koedoe saroedjoed ti kadjaoe-
2 han. 'Toeloej Moesa koedoe ngadeuheus
ka Pangeran, sorangan bae; ari eta mah
oelah ngadareuheus, sarta djalma noe
loba oelah miloe oenggah. *a* 4 Moesa 11:16.
3 Geus kitoe Moesa soemping, seug
njarijoskeun ka djalma-djalma eta sada-
jana pangandika Pangeran sarta djeung
sakabeh hoekoem. Pok djalma-djalma
ngawangsoel, barĕng sasora, kijeu wang-
soelanana: [a] Sadajana pangandika, noe
diandikakeun koe Pangeran, koering
4 pada sĕdja ngalampahkeun. 'Tidinja
Moesa njĕratkeun eta sadajana pangan-
dika Pangeran. Ari isoek-isoek Moesa
dangdan, prak ngadamĕl altar handa-
peun goenoeng, sarta doewa wĕlas ti-
hang, noeroetkeun noe doewa wĕlas ka-
5 om Israil. 'Geus kitoe andjeunna miwa-
rang djalma baroedjang oerang Israil,
sina ngoerbankeun koerban doeroekan,
djeung mareuntjit koerban panarima,
sapi ngora lalaki, bade ka Pangeran.
6 'Tidinja Moesa njandak gĕtihna saparo,
diwadahan koe bokor; ari gĕtih noe sa-
paro deui koe andjeunna dikepretkeun
7 kana altar. 'Sanggeus kitoe njandak ki-
tab pĕrdjangdjian, seug diaos, soepaja
kadenge koe eta djalma-djalma. Pok eta
ngaromong: Sadajana noe diandikakeun
koe Pangeran, koering pada sĕdja nga-
lampahkeun, sarĕng sĕdja ngagoegoe.
8 'Pek Moesa [b] njandak gĕtih teja, seug
dikepretkeun ka eta djalma-djalma, bari
ngalahir: [c] Tah, ijeu teh gĕtih pĕrdjang-
djian, anoe kenging Pangeran ngadamĕl
ka maraneh, hal sakabeh pangandika
noe tadi teja. *a* p. 19:8. *b* Ibr. 9:19, 20.
*c* Mat. 26:28.
9 Geus kitoe Moesa naek, diiring koe
Haroen, Nadab djeung Abihoe, sarta
koe toedjoeh poeloeh kokolot Israil.

10 'Beh pada ningali Allah Israil; [a] ari ti
handapeun dampalna lir sipat oebin ni-
lĕm, sarta sapĕrti roepa langit, herang
11 ngalenggang. 'Tatapi andjeunna hanteu
njodorkeun pananganana ka oerang Is-
rail noe kapilih teja, saĕnjana pada da-
har-leueut sanggeusna naringali ka Al-
lah.

*a* Jĕh. 1:26; Wah. 4:3.

12 Tidinja Pangeran nimbalan ka Moesa:
Maneh geura oenggah ka kami, ka loe-
hoer goenoeng, seg koedoe aja di dijeu;
ĕngke maneh koe kami dipaparin pa-
pan batoe, sarta papakon djeung tim-
balan, beunang kami noeliskeun, soe-
paja diwoeroekkeun ka djalma-djalma.
13 'Prak Moesa dangdan, [a] djeung Josoea
gandekna; seug Moesa naek ka goe-
14 noeng Allah. 'Ari dawoehan Moesa ka
para kokolot teja: Dagoan bae di dijeu,
tĕpi ka kami djeung gandek daratang
deui ka maraneh. Djeung deui, tah,
Haroen djeung [b] Hoer araja di maraneh;
saha-saha noe boga pĕrkara, koedoe nga-
15 deuheus ka darinja. 'Toeloej Moesa naek
ka goenoeng, seug goenoeng teh kali-
16 poetan koe mega teja. 'Ari kamoeljaän
Pangeran linggih di loehoer goenoeng
Sinai, sarta kalipoetanana koe mega gĕ-
nĕp poë lilana; dĕmi dina poë noe katoe-
djoeh andjeunna njaoer Moesa tina
17 djĕro eta mega. 'Ari kamoeljaän Pange-
ran, noe di poentjak goenoeng, katen-
djona koe panon oerang Israil [c] kawas
18 seuneu noe ngalĕboer. 'Seug Moesa asoep
ka djĕro mega, naek ka goenoeng. [d] 'Ari
ajana Moesa di goenoeng opat poeloeh
poë opat poeloeh peuting lilana.

*a* 4 Moesa 11:28. *b* p. 17:10. *c* 5 Moesa 4:24; Ibr. 12:29. *d* 5 Moesa 9:9, 18.

## PASAL 25.

Tidinja Pangeran ngandika ka Moesa,
2 kijeu pangandikana: 'Bedjakeun koe
maneh ka oerang Israil, [a] eta koedoe
pada njanggakeun hatoeran ka kami.
Ti oenggal-oenggal djalma noe soeka
hatena, maraneh koedoe njokot piha-
3 toeraneun kami. 'Ari hatoeran, anoe
koe maraneh koedoe ditjokot ti oerang
Israil, nja kijeu: ĕmas, perak djeung
4 tambaga; 'barang biroe langit, woengoe
djeung sakĕlat, boëh katji djeung boe-
5 loe ĕmbe; 'koelit domba beunang nga-
beureum, koelit doejoeng djeung kai
6 pilang; 'minjak pikeun damar, wawa-
ngian pikeun minjak lisah sarta pikeun
7 seuseungitan noe aroem; 'intĕn angkik
djeung intĕn sedjen tareteskeuneun, ba-
8 ris epod djeung baris oto. 'Sarta eta
koedoe njarijeun [b] kasoetjian pikeun
kami, da kami teh rek linggih di tĕngah
9 maranehanana. 'Sakoemaha noe koe ka-
mi rek dipintonkeun ka maneh, nja
eta tjonto balandongan sarta djeung
tjonto sakabeh parabotna, koedoe didji-
jeun koe maraneh nja kitoe pisan.

*a* p. 35:2, 22. *b* Wah. 21:3.

10 Djeung deui eta koedoe njarijeun [a]
hidji pĕti koe kai pilang; katiloe satĕ-
ngah asta pandjangna, kadoewa satĕ-
ngah asta roebakna, djeung kadoewa sa-
11 tĕngah asta loehoerna. 'Nja eta koe
maneh koedoe disapoet ĕmas pitoewin;
disapoetna ti djĕro sarta ti loewar;
djeung di loehoerna koedoe diĕlisan
12 ĕmas sakoeriling. 'Sarta eta pĕti koedoe
pangnjitakkeun geulang ĕmas opat siki,
seg tĕrapkeun kana opat soekoena, nja
eta sing aja doewa geulang dina beu-
lahna noe hidji, kitoe keneh doewa geu-
lang dina beulahna noe hidji deui.
13 'Djeung koedoe njijeun rantjatan kai
14 pilang, bari seg disapoet ĕmas. 'Ari
eta rantjatan asoepkeun kana geulang,
noe dina doewa beulah pĕti teja, baris
15 ngagotong pĕti koe eta. 'Ari rantjata-
nana koedoe tĕtĕp dina geulang pĕti,
16 hanteu meunang dilaän. 'Sarta maneh
ka djĕro eta pĕti koedoe neundeun [b]
pĕrtelaän, anoe koe kami rek dipapa-
17 rinkeun ka maneh. 'Djeung deui maneh
koedoe njijeun [c] toeroeb pangrapih, ĕmas
pitoewin; katiloe satĕngah asta pan-
djangna, djeung kadoewa satĕngah asta
18 roebakna. 'Sarta maneh koedoe nji-
jeun [d] doewa moemoekarabinan ĕmas,
didjijeunna masing kandĕl, dina doewa
19 toengtoeng toeroeb pangrapih teja. 'Nja
njijeun moemoekarabinan hidji dina
toengtoeng ti dijeu, ari moemoekarabi-
nan hidji deui dina toengtoeng ti ditoe;
djadi moemoekarabinan teh didjijeunna
masing bidjil tina toeroeb pangrapih,
20 dina doewa toengtoengna. 'Ari moe-
moekarabinan teh [e] djangdjangna koe-
doe meber ka loehoer, bari ngijoehan
koe djangdjangna kana toeroeb pangra-
pih. Sarta beungeutna koedoe pahareup-

hareup;[f] toer beungeut moemoekarabinan
koedoe taroengkoel kana toeroeb pang-
21 rapih. 'Ari eta toeroeb pangrapih koe
maneh koedoe diteundeun dina pěti, ti
loehoer; sarta pěrtelaän, anoe koe kami
rek dipaparinkeun ka maneh teja, koe
maneh koedoe diteundeun ka djěro eta
22 pěti. 'Nja di dinja [g] kami rek něpa-
ngan ka maneh, sarta ti loehoereun eta
toeroeb pangrapih, tina antara doewa
moemoekarabinan, anoe dina pěti pěrte-
laän teja, kami bakal ngandikakeun sa-
koer anoe koe kami rek ditimbalkeun
ka maneh, datangkeuneun ka oerang
Israil. *a* 4 Moesa 10 : 33; Jos. 4 : 5; 2 Bab. 35 : 3.
*b* p. 32 : 15; 34 : 28, 29; Ibr. 9 : 4. *c* 3 Moesa 16 : 2.
*d* Ibr. 9 : 5. *e* 1 Radja 6 : 27. *f* 1 Petr. 1 : 12.
*g* 4 Moesa 7 : 89; 1 Sam. 4 : 4; Djab. 80 : 2.

23 Djeung deui maneh koedoe njijeun [a]
hidji medja kai pilang; doewa asta pan-
djangna, saästa roebakna, djeung ka-
24 doewa satěngah asta loehoerna. 'Nja
eta koe maneh koedoe disapoet ěmas
pitoewin, djeung koedoe diělisan ěmas
25 sakoeriling. 'Sarta koedoe ditambiran
sakoeriling satampah; ari eta tambir
ge koedoe diělisan ěmas sakoeriling.
26 'Toer eta medja koedoe pangnjijeun-
keun geulang ěmas opat siki, seg geu-
lang teh těrapkeun kana opat djoeroe,
27 anoe dina opat soekoena. 'Ari eta geu-
lang piajaeunana sing deukeut kana
tambir, keur piimaheun rantjatan, baris
28 ngagotong eta medja. 'Djeung koedoe
njijeun rantjatan kai pilang, bari seg
disapoet ěmas; nja eta baris ngagotong
29 medja. 'Sarta maneh koedoe njijeun pi-
ringna, pisinna, kěndina djeung ping-
ganna, noe paranti njitjikeun; didjijeun-
na koe maneh koedoe ěmas pitoewin.
30 'Ari dina eta medja maneh koedoe neun-
deun [b] roti tingalieun, sing aja di pa-
joeneun kami salalawasna. *a* 4 Moesa 4 : 7.
*b* 3 Moesa 24 : 5—9.

31 Djeung deui maneh koedoe njijeun
hidji adjoeg ěmas pitoewin; masing kan-
děl didjijeunna adjoeg teh; poehoena
djeung tjabangna, loeloemoeranana, pě-
pěntolna djeung kěmbang-kěmbangna
32 sing baridjil ti dinja. 'Ari tjabang anoe
gěněp koedoe ka loewar ti gigirna; tiloe
tjabang adjoeg ti gigirna noe sabeulah,
ari noe tiloe tjabang adjoeg deui ti gi-
33 girna noe sabeulah deui. 'Dina hidji tja-
bang sing aja tiloe loeloemoeran, saroepa
kěmbang kanari, pěpěntol djeung kěm-
bang-kěmbangna; sarta tiloe loeloemoe-
ran, saroepa kěmbang kanari, pěpěntol
djeung kěmbang-kěmbangna, dina tja-
bang noe hidji deui; kitoe bae dina
gěněp tjabang, anoe ka loewar tina
34 adjoeg. 'Děmi dina adjoegna mah sing
aja opat loeloemoeran, saroepa boewah
kanari, pěpěntol djeung kěmbang-kěm-
35 bangna. 'Sarta sing aja pěpěntol hidji
handapeun tjabang noe sapasang, bidjil
ti dinja; djeung pěpěntol hidji handa-
peun tjabang noe sapasang deui, bidjil
ti dinja; kitoe deui pěpěntol hidji han-
dapeun tjabang noe sapasang deui, bidjil
ti dinja; kana gěněp tjabang, anoe ka
36 loewar tina adjoegna.'Pěpěntolna djeung
tjabangna sing bidjil ti dinja. Kabehna
koedoe sing kanděl, sarta maneuh, ěmas
37 pitoewin. 'Djeung maneh koedoe njijeun
palitana [a] toedjoeh siki; ari eta palita
koedoe diseungeutan, sina njaängan ka
38 hareupna. 'Ari tjatjapitna sarta tjěpoek-
39 na koedoe ěmas pitoewin. 'Didjijeunna
adjoeg teh reudjeung sakabeh parabot-
na, koedoe make ěmas pitoewin sata-
40 lenta. 'Mangka hade-hade, [b] koe ma-
neh koedoe didjijeun toeroetkeun sakoe-
maha tjonto, anoe dipintonkeun ka ma-
neh dina goenoeng. *a* Djak. 4 : 2.
*b* Lal. 7 : 44; Ibr. 8 : 5.

## PASAL 26.

Ari [a] balandonganana koe maneh koe-
doe didjijeun make koelamboe sapoe-
loeh gěbar, boëh katji gintiran, roepa
biroe langit, woengoe djeung sakělat,
direka [b] moemoekarabinan; [c] boewatan
djalma radjin anoe koedoe didjijeun koe
2 maneh. 'Pandjangna hidji-hidji gěbar
dalapan likoer asta; ari roebakna hidji-
hidji gěbar opat asta, eta sakabeh gě-
3 bar koedoe saoekoeran. 'Noe lima gě-
bar koedoe dikantetkeun djeung pada
batoerna, ari noe lima gěbar deui koe-
doe dikantetkeun deui djeung pada ba-
4 toerna. 'Sarta maneh koedoe njijeun
pangantet biroe langit dina sisi koe-
lamboe noe hidji, ti toengtoeng, dina
paranti ngantet; kitoe keneh koedoe
njijeun dina sisi koelamboe noe hidji
deui, ti toengtoengna, dina paranti
5 ngantet. 'Nja eta koedoe njijeun lima

poeloeh siki pangantet dina koelamboe
noe hidji, djeung njijeun lima poeloeh
siki pangantet dina toengtoeng koe-
lamboe noe hidji deui, dina paranti
ngantet; ari pangantet teh koedoe pa-
6 hareup-hareup, batoer pada batoer.'Toer
maneh koedoe njijeun tjantel ĕmas, lima
poeloeh siki; seg koelamboena koedoe
dikantetkeun batoer pada batoer, koe
lantaran eta tjantel, soepaja balando-
ngan teh djadi hidji. *a* p. 25 : 8. *b* p. 25 : 18.
*c* p. 35 : 35.
7 Sarta maneh koedoe njijeun deui koe-
lamboe koe boeloe ĕmbe, keur pihima-
heun dina loehoer balandongan; nja
njijeun koelamboe teh sawĕlas gĕbar.
8 'Pandjangna hidji-hidji gĕbar tiloe poe-
loeh asta, ari roebakna hidji-hidji gĕ-
bar opat asta; eta sawĕlas gĕbar koe-
9 doe saoekoeran. 'Seg koedoe ngantet-
keun anoe lima gĕbar, sabatoer eta,
kitoe keneh anoe gĕnĕp gĕbar, sabatoer
eta; ari gĕbar noe kagĕnĕp tilĕpkeun
10 ti hareupna himah. 'Djeung koedoe nji-
jeun pangantet lima poeloeh siki dina
sisi koelamboe noe hidji, ti toengtoeng-
na, dina paranti ngantet; kitoe keneh
pangantet lima poeloeh siki dina sisi
koelamboe noe hidji deui, dina paranti
11 ngantet. 'Toer koedoe njijeun tjantel
tambaga, lima poeloeh siki; seg tjantel
teh asoepan koe pangantet teja, nja
ngantetkeun himahna, soepaja djadi hi-
12 dji. 'Ari noe ngaroempaj, saleuwihna
koelamboe himah, saparona noe sagĕ-
bar, anoe leuwih teja, koedoe roendaj-
keun kana balandongan, sabeulah ti
13 toekang. 'Ari noe saästa ti dijeu djeung
saästa ti ditoe, anoe leuwih dina pan-
djangna koelamboe himah teja, koedoe
ngaroempaj ti gigir balandongan, ti dijeu
djeung ti ditoe, baris noetoepan.
14 Sarta koedoe njijeun deui [a] hidji toe-
toep baris himah, koe koelit domba
beunang ngabeureum, kitoe deui hidji
toetoep koe koelit doejoeng, ti saloe-
hoereun noe tadi. *a* p. 25 : 5.
15 Djeung deui maneh koedoe njijeun pa-
pan kai pilang, baris balandongan; koe-
16 doe narangtoeng. 'Pandjangna hidji-
hidji papan sapoeloeh asta, ari roebakna
hidji-hidji papan kadoewa satĕngah asta.
17 'Dina papan sabebek-sabebek koedoe aja
poepoeroes doewa siki, direntetkeun
djeung batoerna. Kitoe maneh nja koe-
doe njijeun ka sakabeh papan balando-
18 ngan. 'Ari eta papan balandongan teh
koe maneh koedoe dipĕtakeun kijeu:
doewa poeloeh bebek di sabeulah ti
19 kidoel. 'Sarta koedoe njijeun opat poe-
loeh soekoe perak keur ti handapeun
eta doewa poeloeh papan, doewa soekoe
handapeun papan sabebek, baris doewa
poepoeroesna; kitoe bae doewa soekoe
handapeun papan sabebek, baris doewa
20 poepoeroesna. 'Ari ti gigir balandongan
noe hidji deui, sabeulah ti kaler, koe-
21 doe aja deui doewa poeloeh papan, 'sar-
ta opat poeloeh soekoe perak, doewa
soekoe ti handapeun papan sabebek;
kitoe bae doewa soekoe handapeun pa-
22 pan sabebek. 'Dĕmi keur sisi toekang,
sabeulah balandongan noe ti koelon,
maneh koedoe njijeun papan gĕnĕp be-
23 bek. 'Malah koedoe njijeun doewa pa-
pan baris doewa djoeroe balandongan
24 ti toekang. 'Ari eta teh koedoe kĕmbar
ti handapna; pon kitoe keneh koedoe
kĕmbar ka-tjongokeun, kana geulang
noe kahidji; nja kitoe pisan kana doe-
wanana; ari piajaeunana dina doewa
25 djoeroe. 'Djadi dalapan bebek, sarta ari
soekoena perak gĕnĕp wĕlas soekoe, doe-
wa soekoe ti handapeun papan sabe-
bek; kitoe bae doewa soekoe ti handa-
26 peun papan sabebek. 'Toer maneh koe-
doe njijeun toelak kai pilang; lima siki
baris papan gigir balandongan noe sa-
27 beulah, 'djeung lima toelak baris pa-
pan gigir balandongan noe sabeulah
deui; kitoe keneh lima toelak baris pa-
pan sisi balandongan ti toekang, sabeu-
28 lah ti koelon. 'Ari toelak anoe panĕ-
ngah koedoe aja dina tĕngah papan,
sarta koedoe kĕbat ti toengtoeng ka
29 toengtoeng deui. 'Ari eta sakabeh pa-
pan koe maneh koedoe disapoet ĕmas;
djeung koedoe njijeun geulangna, piima-
heun toelak, koe ĕmas, sarta toelakna
koe maneh koedoe disapoet ĕmas.
30 'Heug maneh koedoe ngadĕgkeun eta
balandongan, [a] niroe atoeranana, noe
dipintonkeun ka maneh dina goenoeng.
*a* p. 25 : 40.
31 Djeung deui maneh koedoe njijeun
[a] hidji reregan, roepa biroe langit, woe-
ngoe, sakĕlat djeung boëh katji gintiran;
boewatan djalma radjin anoe koedoe

32 didjijeun, direka moemoekarabinan. 'Nja
eta koe maneh tĕrapkeun ka opat ti-
hang kai pilang, disapoet ĕmas; ari ka-
kaitna koedoe ĕmas, djeung koedoe
33 make opat soekoe perak. 'Seug reregan
teh koe maneh tĕrapkeun handapeun
tjantel teja. Djeung koedoe ngasoepkeun
ka dinja, ka djĕroëun reregan, eta pĕti
pĕrtelaän teja. Djadi reregan teh koe-
doe misahkeun keur maraneh ĕnggon
soetji djeung ĕnggon pangsoetji-soetjina.
34 'Sarta [b] toeroeb pangrapih teja koe
maneh koedoe diteundeun dina pĕti
pĕrtelaän, di djĕro ĕnggon pangsoetji-
35 soetjina. 'Dĕmi medja teja koe maneh
koedoe diteundeun di loewareun rere-
gan, sarta adjoeg teja sing pabĕnĕran
medja, dina sabeulah balandongan ti
kidoel; ari medja teundeun dina sabeu-
lah ti kaler. *a* Ibr. 10:20. *b* p. 25:31.
36 Djeung deui maneh koedoe njijeun
hidji tetebeng baris lawang himah,
roepa biroe langit, woengoe, sakĕlat
djeung boëh katji gintiran, boewatan
37 ahli njongket. 'Sarta baris eta tetebeng
maneh koedoe njijeun lima tihang kai
pilang, djeung koedoe disapoet ĕmas; ari
kakaitna koedoe ĕmas, djeung koe ma-
neh pangnjitakkeun soekoe tambaga
lima siki.

## PASAL 27.

Djeung deui maneh koedoe njijeun hi-
dji altar koe kai pilang; lima asta
pandjangna djeung lima asta roebakna,
djadi altar teh koedoe pasagi; ari loe-
2 hoerna tiloe asta. 'Sarta didjijeunna koe
maneh sing make tatandoekan dina opat
djoeroena; ari tatandoekanana koedoe
bidjil ti dinja; toer altar teh koe ma-
3 neh koedoe disapoet tambaga. 'Djeung
maneh koedoe njijeun daloengna, baris
mitjeun lĕboena; kitoe deui sodokna,
djeung pangepret, djeung garpoehna
sarta wadahna kĕlĕr; sakabeh para-
botna koe maneh koedoe didjijeun koe
4 tambaga. 'Malah altar teh koe maneh
koedoe dipangnjijeunkeun wide, gawe
djeudjeutan, koe tambaga; djeung dina
djeudjeutan teh koedoe njijeun geulang
5 opat siki, dina opat toengtoengna. 'Nja
eta wide koe maneh koedoe diajakeun
handapeun palisir altar, ti handap; djadi
djeudjeutan teh koedoe nĕpi kana tĕ-
6 ngah altar. 'Toer maneh koedoe njijeun
rantjatan baris altar, rantjatan kai pi-
lang, sarta koedoe disapoet tambaga.
7 'Ari rantjatanana koedoe diasoepkeun
kana geulang; djadi rantjatan teh koe-
doe aja dina doewa beulah altar, satijap-
8 tijap digotong. 'Ari altar teh masing
boengbas, papan anoe koe maneh koe-
doe didjijeun; [a] sakoemaha noe dipin-
tonkeun ka maneh dina goenoeng, nja
kitoe pisan koedoe didjijeun. *a* p. 26:30.
9 Djeung deui maneh koedoe njijeun
boeroean balandongan. Sabeulah ti ki-
doel boeroean teh koedoe make ding-
ding boëh katji gintiran; saratoes asta
10 pandjangna dina beulah sahidji. 'Sarta
koedoe make tihang doewa poeloeh,
djeung doewa poeloeh soekoena, tam-
baga; kakait tihangna sarta djeung pa-
11 langna mah koedoe perak. 'Pon kitoe
keneh sabeulah ti kaler, dina palajoena
sing aja dingding, saratoes asta pan-
djangna; ari tihangna doewa poeloeh,
djeung doewa poeloeh soekoena, tamba-
ga; kakait tihangna sarta djeung palang-
12 na mah koedoe perak.'Dĕmi panggĕrĕtna
boeroean, sabeulah ti koelon, dingdingna
lima poeloeh asta; tihangna sapoeloeh
13 djeung soekoena sapoeloeh. 'Kitoe ke-
neh panggĕrĕtna boeroean sabeulah ti
wetan, tĕbeh pangbidjilan panon-poë,
14 lima poeloeh asta. 'Dingdingna dina
beulah noe hidji lima wĕlas asta; ti-
hangna tiloe djeung soekoena tiloe.
15 'Kitoe keneh dingding dina beulah noe
hidji deui, lima wĕlas asta; tihangna
16 tiloe djeung soekoena tiloe. 'Ari dina
lawang boeroean koedoe aja [a] tetebeng,
doewa poeloeh asta, roepa biroe langit,
woengoe, sakĕlat djeung boëh katji gin-
tiran, boewatan ahli njongket; tihangna
17 opat djeung soekoena opat. 'Sakabeh
tihang boeroean sakoeriling koedoe make
palang perak; kakaitna koedoe perak,
18 ari soekoena tambaga. 'Palajoena boe-
roean teh saratoes asta, djeung pang-
gĕrĕtna lima poeloeh lima poeloeh; ari
loehoerna dingding teh lima asta, boëh
katji gintiran; dĕmi soekoena tambaga.
19 'Sakabeh parabot balandongan, pakeëun
kana saroepaning babakti, djeung saka-
beh pantjoehna, sarta sakabeh pantjoeh
boeroean, koedoe tambaga. *a* p. 26:36.
20 Djeung maneh koedoe nitah ka oerang

Israil, [a] sina ka maneh marawa minjak
djetoen, anoe setra, beunang noetoe,
baris damar teja, pikeun njeungeutan
21 palita salalawasna. 'Di djĕro himah
tĕpangan, di loewareun reregan, anoe
hareupeun [b] pĕrtelaän teja, nja di dinja
koedoe dipĕtakeunana koe Haroen djeung
koe anakna lalaki, [c] [sina ngagĕntjlang]
ti boerit tĕpi ka isoek, di pajoeneun
Pangeran. Pikoekoeh langgĕng, toeroen-
toemoeroen, di lĕbah oerang Israil.

*a* 3 Moesa 24: 2. *b* p. 25: 21. *c* p. 30: 7, 8.

## PASAL 28.

Djeung deui Haroen, doeloer maneh,
titah njampeurkeun ka maneh ti tĕ-
ngah oerang Israil, djeung anak-anakna
lalaki, soepaja djadi panghoeloe, ngabakti
ka kami; [a] nja eta Haroen, Nadab
djeung Abihoe, Elasar djeung Itamar,
anak Haroen. *a* p. 6: 22; Ibr. 5: 4.
2 Sarta maneh koedoe njijeun papakean
soetji pikeun Haroen, doeloer maneh,
baris kamoeljaän djeung baris kaähe-
3 ngan. 'Djeung maneh koedoe mitjatoer
ka sakoer djalma noe pintĕr hatena,
noe koe kami dieusian [a] koe roh ka-
pintĕran, sina njarijeun papakean Ha-
roen, baris njoetjikeun ka dinja, soepaja
djadi panghoeloe, ngabakti ka kami.
4 'Ari papakean, anoe koedoe didjijeun
koe eta, nja ijeu: hidji oto, hidji epod,
hidji badjoe, hidji djoebah soewat, hidji
dastar djeung hidji saboek. Anoe ma-
tak koedoe njarijeun papakean soetji
pikeun Haroen, doeloer maneh, djeung
pikeun anakna lalaki, soepaja djadi
5 panghoeloe, ngabakti ka kami. 'Ari noe
koe eta koedoe dipake, nja eta ĕmas,
barang biroe langit, woengoe, sakĕlat
djeung boĕh katji. *a* p. 31: 3.
6 Ari noe koedoe didjijeun epod teja,
ĕmas, barang biroe langit, woengoe,
sakĕlat djeung boĕh katji gintiran, [a]
7 boewatan djalma radjin. 'Koedoe dia-
jaän doewa taktak baris ngantet dina
doewa toengtoengna, soepaja dikantet-
8 keun. 'Sarta ari beubeur, paranti nali-
keun, anoe piajaeun dina epod, koedoe
bidjil ti dinja, sarta sing saboewatan
eta keneh; ĕmas, biroe langit, woengoe,
9 sakĕlat djeung boĕh katji gintiran. 'Sarta
maneh koedoe njokot intĕn angkik doe-
wa siki; koedoe dioekiran [b] sagala nga-
10 ran anak Israil. 'Ngaranna noe gĕnĕp
dina intĕn noe hidji, ari ngaranna noe
gĕnĕp deui dina intĕn noe hidji deui,
11 noeroetkeun didjoeroekeunana. 'Gawe
toekang batoe, sabijasa njijeun tjap,
nja kitoe eta doewa intĕn koe maneh
koedoe dioekiran sagala ngaran anak
Israil; didjijeunna ditjangkokan koe
12 ĕmas. 'Ari eta doewa intĕn koe maneh
tĕrapkeun dina taktak epod, djadi in-
tĕn pamepelingan, keur pimangpaäteun
oerang Israil; da Haroen koedoe nang-
goeng ngaran-ngaranna di pajoeneun
Pangeran, dina doewa taktakna, baris
13 ngelingkeun. 'Sarta maneh koedoe njijeun
14 tjangkok ĕmas, 'djeung rante ĕmas pi-
toewin, doewa siki; didjijeunna koe ma-
neh koedoe dioeraj, gawe rara; seg eta
rante beunang ngarara teh koe maneh
koedoe ditĕrapkeun kana tjangkok teja.

*a* p. 35: 35. *b* 1 Moesa 35: 22.

15 Djeung deui maneh koedoe njijeun
hidji oto pangadilan, boewatan djalma
radjin, didjijeunna koe maneh sing sa-
boewatan epod keneh; ĕmas, biroe
langit, woengoe, sakĕlat djeung boĕh
katji gintiran anoe koedoe didjijeun.
16 'Koedoe pasagi, sarta ngarangkĕp; sa-
djĕngkal pandjangna djeung sadjĕngkal
17 roebakna. 'Sarta koe maneh koedoe di-
taretes koe intĕn tareteskeuneun, [a] opat
djadjar intĕn; noe sadjadjar jakoet,
ratna tjampaka djeung djamroet; nja
18 eta djadjar noe mimiti. 'Ari djadjar noe
kadoewa mirah, nilĕm djeung bĕrlijan.
19 'Ari djadjar noe katiloe hijakin, bidoeri
20 djeung koetjoeboeng. 'Ari djadjar noe
kaopat krisolit, angkik djeung jaspis.
Ditareteskeunana koedoe ditjangkokan
21 koe ĕmas. 'Ari eta intĕn diatoerna koe-
doe noeroetkeun sagala ngaran anak
Israil, doewa wĕlas, noeroetkeun nga-
ran-ngaranna, dioekirna sabijasa tjap;
hidji-hidji noeroetkeun ngaranna, baris
22 noe doewa wĕlas kaom. 'Djeung deui
maneh dina oto koedoe njijeun rante
23 dioeraj, gawe rara, ĕmas pitoewin. 'Ma-
lah maneh dina oto koedoe njijeun ali
ĕmas doewa siki; ari eta doewa ali koe
maneh tĕrapkeun kana doewa toeng-
24 toeng oto. 'Toeloej eta doewa rara ĕmas
teja koe maneh tĕrapkeun kana doewa
25 ali, anoe dina toengtoeng oto. 'Ari doe-
wa toengtoengna deui noe doewa rara

tĕrapkeun kana doewa tjangkok teja;
seg eta tĕrapkeun kana taktak epod,
26 sabeulah ti hareup. 'Sarta koedoe nji-
jeun deui doewa ali ĕmas, tĕrapkeun
kana doewa toengtoeng oto, di sisina,
anoe njanghareup kana epod, ti djĕro.
27 'Djeung koedoe njijeun deui doewa ali
ĕmas, tĕrapkeun kana doewa taktak
epod, ti handap, sabeulah ti hareup,
deukeut parantina ngantet, ti loehoereun
28 beubeur epod teja. 'Geus kitoe oto teh
lantaran alina koedoe ditalikeun kana
ali epod, make tali biroe langit, soepaja
aja di loehoereun beubeur epod, djeung
soepaja oto teh oelah pisah tina epod.
29 'Djadi Haroen teh, satijap-tijap asoep
ka ĕnggon soetji, koedoe mawa ngaran
anak Israil dina oto pangadilan, dina
hatena, baris ngelingkeun ka pajoeneun
30 Pangeran, salalawasna. 'Sarta maneh
kana oto pangadilan teh koedoe neun-
deun eta [b] Oerim djeung Toemim; sa-
tijap-tijap Haroen asoep ka pajoeneun
Pangeran, eta teh koedoe araja dina
hatena; sarta Haroen koedoe mawa
hoekoem oerang Israil dina hatena, di
pajoeneun Pangeran, salalawasna.

*a* Wah. 21 : 19, 20. *b* 4 Moesa 27 : 21; 5 Moesa 33 : 8.

31 Djeung deui maneh koedoe njijeun
badjoena epod teja, woengkoel biroe
32 langit. 'Di tĕngahna koedoe aja lijang
pikeun sirah; ari eta lijang koedoe di-
pinggiran sakoeriling, gawe tinoen, sa-
pĕrti lijang badjoe kĕre, soepaja oelah
33 soëh. 'Ari dina kĕlinna maneh koedoe
njijeun dadalimaän, biroe langit, woe-
ngoe djeung sakĕlat, sakoeriling kĕlinna,
sarta make gĕnta ĕmas dina sĕla-sĕla-
34 na sakoeriling; 'gĕnta ĕmas djeung da-
dalimaän, gĕnta ĕmas djeung dadali-
maän; kitoe bae dina kĕlin badjoe sa-
35 koeriling. 'Ari eta teh koe Haroen koe-
doe dipake eukeur ngabakti, soepaja
kadangoe sadana, mangsa Haroen asoep
ka ĕnggon soetji, ka pajoeneun Pange-
ran, sarta mangsa ka loewar, [a] sangkan
oelah paeh. *a* 3 Moesa 16: 2, 13.

36 Djeung deui maneh koedoe njijeun
hidji [a] djamang ĕmas pitoewin, sarta
koedoe dioekir sabijasa njijeun tjap, nja
37 kijeu: [b] SOETJI BADE PANGERAN. 'Seg koe
maneh tĕrapkeun, make tali biroe la-
ngit, sing aja dina dastarna, pipĕrna-
38 heunana ti hareupna dastar. 'Ari eta
teh koedoe dipake koe tarang Haroen;
sarta Haroen [c] koedoe mawa kadora-
kaän barang noe disoetjikeun, noe disa-
roetjikeun koe oerang Israil, dina saka-
beh pangabakti, anoe disoetjikeun koe
maranehanana. Ari djamang teh koedoe
dipake koe tarang Haroen salalawasna,
soepaja maranehanana pikamanaheun
di pajoeneun Pangeran. *a* p. 29: 6.

*b* Djak. 14: 20. *c* 3 Moesa 10: 17; 4 Moesa 18: 1.

39 Sarta maneh koedoe ninoen pidjoe-
baheun boëh katji, djeung koedoe nji-
jeun hidji dastar boëh katji, toer koe-
doe njijeun hidji saboek, boewatan ahli
40 njongket. 'Djeung anak Haroen lalaki
koe maneh koedoe dipangnjijeunkeun
deui djoebah, sarta koedoe dipangnji-
jeunkeun saboek, toer koedoe dipang-
njijeunkeun kĕrĕpoes, baris kamoeljaän
41 djeung baris kaähengan. 'Nja eta koe
maneh seg pakekeun ka Haroen, doeloer
maneh, djeung ka anak-anakna; toer
koe maneh koedoe pada diminjakan, [a]
djeung koedoe dikeupeulan, sarta koe-
doe pada disoetjikeun koe maneh, sina
djaradi panghoeloe, ngabakti ka kami.
42 'Malah koe maneh koedoe pada dipang-
njijeunkeun tjalana lawon bodas, baris
noetoepan orat; pipĕrnaheunana ti sĕ-
43 mĕt tjangkeng tĕpi ka pingping. 'Nja
eta koedoe dipake koe Haroen djeung
koe anakna, satijap-tijap arasoep ka
himah tĕpangan, sarta satijap-tijap nja-
lampeurkeun kana altar, baris ngabakti
di djĕro kasoetjian; soepaja oelah mara-
wa kadorakaän, seug paeh. Pikoekoeh
langgĕng pikeun Haroen sarta pikeun
toeroenanana pandeurieun Haroen.

*a* p. 29: 9; 3 Moesa 8: 33.

## PASAL 29.

Ari pĕrkara, [a] noe koe maneh koedoe
dilampahkeun ka darinja, baris di-
saroetjikeun, soepaja djadi panghoeloe,
ngabakti ka kami, nja kijeu: koedoe
njokot hidji sapi lalaki sarta ngora,
djeung domba lalaki doewa siki, anoe
2 taja tjatjadna; 'kitoe deui roti teu ra-
gian, djeung sorabi teu ragian, ditjam-
poer minjak, sarta opak teu ragian,
beunang ngoelasan koe minjak; didji-
jeunna koe maneh koe tipoeng tarigoe
3 lĕmĕs. 'Anoe tadi koe maneh seug wa-
dahan koe hidji boboko, bari toeloej

koe maneh bawa ngadeuheus dina bo-
boko, katoet eta sapi djeung doewa
4 domba teja. 'Tidinja Haroen djeung
anak-anakna lalaki koe maneh koedoe
dideukeutkeun kana lawang himah tĕ-
pangan; seug koe maneh [b] koedoe pada
5 dimandian koe tjai. 'Toeloej koedoe njo-
kot papakean teja, pek Haroen koe ma-
neh papakeanan koe djoebah, koe ba-
djoena epod, koe epod djeung koe oto,
bari disaboekan koe beubeur epod teja.
6 'Tidinja dastar teja koe maneh tĕrap-
keun kana sirahna, sarta [c] makoeta
soetji teja tĕrapkeun kana dastarna.
7 'Seug koedoe njokot [d] minjak lisah,
koetjoerkeun kana sirahna; eta Haroen
8 koe maneh koedoe diminjakan. 'Geus
kitoe anak-anakna lalaki koe maneh
deukeutkeun, pek koe maneh papake-
9 anan koe djoebah teja. 'Sarta koe ma-
neh koedoe pada disaboekan, Haroen
djeung anakna lalaki, djeung koedoe
dikĕrĕpoesan, soepaja pada njĕkĕl ka-
panghoeloean; djadi pikoekoeh lang-
gĕng. Toer Haroen djeung anakna la-
laki koe maneh koedoe pada dikeu-
peulan. *a* 3 Moesa 8. *b* p. 30:19; Ibr. 10:22.
*c* p. 28:36. *d* p. 30:23; Djab. 133:2.

10 Tidinja sapi ngora teja koe maneh
koedoe dideukeutkeun ka hareupeun hi-
mah tĕpangan; prak Haroen djeung
anakna lalaki [a] koedoe naroempang-
keun leungeunna kana hoeloe eta sapi.
11 'Pek sapi teh koe maneh koedoe di-
peuntjit di pajoeneun Pangeran, hareu-
12 peun lawang himah tĕpangan. 'Toeloej
koedoe njokot gĕtih sapi teh sawareh,
tĕrapkeun koe tjoeroek maneh kana ta-
tandoekan altar; ari gĕtihna noe loba
mah koe maneh tamplokkeun kana da-
13 sar altar. 'Tidinja maneh koedoe njo-
kot sakabeh gadjih anoe ngalipoetan
peudjit, djeung lamad anoe dina kali-
lipa, sarta noe doewa kaboeboewahan,
katoet gadjih anoe dina kaboeboewa-
han, seug koe maneh doeroek dina al-
14 tar. 'Dĕmi laoekna sapi, koelitna djeung
taina, [b] koe maneh koedoe didoeroek
koe seuneu di loewareun pasanggrahan;
koerban dosa eta teh. *a* 3 Moesa 1:4; 8:14.
*b* 3 Moesa 4:11, 12; 8:17; Ibr. 13:11.

15 Geus kitoe maneh koedoe njokot dom-
ba lalaki noe hidji; prak Haroen djeung
anakna lalaki koedoe naroempangkeun
leungeunna kana hoeloe eta domba.
16 'Pek domba teh koe maneh peuntjit.
Toeloej koedoe njokot gĕtihna, kepret-
17 keun ka sakoeriling altar. 'Ari domba-
na koe maneh potong-potong, noeroet-
keun potonganana; seug eusi-beuteungna
djeung soekoena koe maneh koembah,
geus kitoe teundeun ka potonganana
18 sarta ka hoeloena. 'Pek sadomba ka-
beh koe maneh doeroek dina altar; [a]
koerban doeroekan eta teh, baris ka
Pangeran, [b] aämbeuan matak sĕdĕp;
koerban seuneu baris ka Pangeran eta
teh. *a* 3 Moesa 1. *b* 1 Moesa 8:21.

19 Geus kitoe maneh koedoe njokot dom-
ba lalaki noe hidji deui; prak Haroen
djeung anakna lalaki koedoe naroem-
pangkeun leungeunna kana hoeloe eta
20 domba. 'Pek domba teh koe maneh
peuntjit. Toeloej koedoe njokot gĕtihna
saeutik, tĕrapkeun kana gagaber tjeuli
Haroen djeung kana gagaber tjeuli anak-
anakna lalaki, ti katoehoe, kitoe deui
ka indoeng leungeunna ti katoehoe sarta
ka indoeng soekoena ti katoehoe; seug
gĕtihna noe loba koe maneh kepretkeun
21 ka sakoeriling altar. 'Tidinja maneh koe-
doe njokot saeutik gĕtih anoe dina al-
tar, djeung saeutik minjak lisah; pek
kepretkeun ka Haroen djeung ka pa-
pakeanana, kitoe keneh ka anak-anakna
lalaki sarta ka papakean anakna; ma-
tak soetji diri Haroen djeung papake-
anana, kitoe keneh anakna djeung pa-
22 pakean anakna. 'Toeloej maneh koedoe
njokot gadjih eta domba, djeung boen-
toetna, sarta djeung gadjih anoe ngali-
poetan peudjitna, kitoe deui lamad ka-
lilipa, sarta noe doewa kaboeboewahan,
katoet gadjih anoe dina kaboeboewahan,
reudjeung tĕtĕpak katoehoe; wantoe-
wantoe domba koerban keupeulan eta
23 teh. 'Tambahan roti sasiki, djeung sorabi
roti minjakan sasiki, sarta opak sasiki ti-
na boboko anoe teu ragian, anoe di pajoe-
24 neun Pangeran teja. 'Toeloej eta saka-
behna koe maneh koedoe diteundeun
kana leungeun Haroen sarta kana leu-
ngeun anak-anakna lalaki; heug koe
maneh [a] asongkeun ka pajoeneun Pa-
25 ngeran, djadi koerban asongan. 'Geus
kitoe koe maneh koedoe ditjokot deui
ti leungeunna, bari seug doeroek dina
altar, dina loehoer koerban doeroekan

teja, baris aämbeuan matak sĕdĕp ka
pajoeneun Pangeran; koerban seuneu
26 baris ka Pangeran eta teh. 'Tidinja maneh
koedoe njokot [b] dada domba koerban keu-
peulan, anoe Haroen teja, heug koe ma-
neh asongkeun ka pajoeneun Pangeran,
djadi koerban asongan; nja eta doeoe-
27 man maneh. 'Koedoe kitoe maneh nja
njoetjikeun [c] eta dada koerban asongan
sarta eta tĕtĕpak koerban hatoeran, anoe
diasongkeun sarta noe dihatoerkeun ti-
na domba koerban keupeulan, ti anoe Ha-
28 roen sarta ti anoe anakna. 'Nja eta pi-
bogaeun Haroen djeung pibogaeun anak-
na, djadi pikoekoeh langgĕng, ti oerang
Israil; wantoe-wantoe koerban hatoeran
eta teh. Ari koerban hatoeran teja koe-
doe koe oerang Israil dihatoerkeun tina
koerbanna panarima; koerbanna hatoe-
ran baris ka Pangeran. *a* 3 Moesa 7 : 30;
8 : 27. *b* 3 Moesa 8 : 29. *c* 4 Moesa 18 : 18.

29 Ari papakean soetji anoe Haroen, pi-
bogaeun anakna lalaki pandeurieuna-
na, soepaja diminjakan bari make eta,
30 sarta dikeupeulan bari make eta. 'Saha-
saha anakna, noe djadi panghoeloe, nga-
ganti manehanana, noe rek asoep ka
himah tĕpangan, soepaja ngabakti di
djĕro kasoetjian, koedoe [a] toedjoeh poë
lilana nja make eta. *a* 3 Moesa 8 : 33.
31 Dĕmi domba koerban keupeulan teja
koe maneh koedoe ditjokot, bari laoekna
32 seg dikoeloeb dina ĕnggon soetji. 'Toeloej
eta laoek domba reudjeung roti, anoe
dina boboko teja, [a] koedoe dihakan koe
Haroen djeung koe anak-anakna lalaki,
hareupeun lawang himah tĕpangan.
33 'Djadi koe maranehanana koedoe diha-
kan anoe dipake ngarapihkeun teja, ba-
ris maranehanana dikeupeulan sarta di-
soetjikeun; [b] teu meunang dihakan koe
deungeun-deungeun, sabab eta soetji.
34 'Sarta oepama eta laoek koerban keupeu-
lan atawa eta roti aja sesana tĕpi ka
isoek, seg sesa teh koe maneh koedoe
didoeroek koe seuneu; hanteu meunang
dihakan, sabab eta soetji. *a* 3 Moesa 24 : 9.
*b* Ibr. 13 : 10.

35 Ari maneh ka Haroen djeung ka
anakna lalaki koedoe ngalampahkeun
kitoe, sakoemaha kami tadi miwarang
ka maneh; [a] toedjoeh poë lilana eta
koe maneh koedoe pada dikeupeulan.
36 'Sarta maneh saban-saban poë koedoe
mĕtakeun hidji sapi ngora lalaki pikoer-
baneun dosa, baris ngarapihkeun. Djeung
maneh koedoe mĕrĕsihan altar, lantaran
dipangnjijeunkeun karapihan; toer koe-
37 doe diminjakan, baris disoetjikeun. 'Toe-
djoeh poë lilana altar teh koe maneh
koedoe dipangrapihkeun, bari disoetji-
keun. Geus kitoe altar teh pidjadieun
soetji liwat leuwih; saha-saha djalma
noe njabak kana altar, tangtoe soetji.
*a* 3 Moesa 8 : 33—35.

38 Sarta maneh dina altar teja koedoe
mĕtakeun noe kijeu: [a] Anak domba,
oemoer sataoen, doewa siki sapoë, sa-
39 lalawasna. 'Anak domba noe hidji koe
maneh [b] koedoe dipĕtakeun wantji isoek;
ari anak domba noe hidji deui koe ma-
neh koedoe dipĕtakeun [c] antara sore
40 djeung boerit. 'Tambahan sapĕrpoeloeh
epa tipoeng lĕmĕs, ditjampoer minjak
beunang noetoe, saparapat hin, djeung
koerban inoeman anggoer saparapat hin,
41 ka anak domba sahidji. 'Ari anak domba
noe hidji deui koe maneh koedoe dipĕ-
takeun antara sore djeung boerit; di-
pĕtakeunana sakoemaha koerban kada-
haran wantji isoek, sarta sakoemaha
koerbanna inoeman, baris aämbeuan
matak sĕdĕp; koerban seuneu baris ka
42 Pangeran. 'Nja eta teh koerban doe-
roekan, lampahkeuneun maraneh teu
pĕtot-pĕtot, toeroen-toemoeroen, hareu-
peun lawang himah tĕpangan, di pajoe-
neun Pangeran; [d] ka dinja kami rek
nĕpangan ka maraneh, ngandika ka ma-
43 raneh di dinja. 'Estoe kami rek nĕpa-
ngan di dinja ka oerang Israil, sarta
bakal disoetjikeun koe lantaran kamoel-
44 jaän kami. 'Kami rek njoetjikeun eta
himah tĕpangan katoet altarna; kitoe
deui kami rek njoetjikeun Haroen
djeung ka anak-anakna lalaki; soepaja
djadi panghoeloe, ngabakti ka kami.
45 'Ari kami [e] bakal linggih di tĕngaheun
oerang Israil, djeung kami bakal Al-
46 lahna. 'Sarta eta bakal pada nganja-
hokeun, jen kami teh estoe Pangeran
Allahna, noe ngaloewarkeun marane-
hanana ti djĕro tanah Mĕsir, kĕrsa
linggih di tĕngaheunana; ijeu kami
Pangeran Allahna. *a* 4 Moesa 28 : 3.
*b* 2 Bab. 13 : 11; Esra 3 : 3. *c* p. 12 : 6.
*d* p. 25 : 22. *e* 3 Moesa 26 : 11, 12; 4 Moesa
5 : 3; 2 Kor. 6 : 16.

## PASAL 30.

Djeung deui maneh koedoe njijeun hi-
dji altar paragi ngoekoes seuseungi-
tan; kai pilang noe koe maneh koedoe
2 didjijeun. 'Pandjangna saästa djeung roe-
bakna saästa; koedoe pasagi; ari loe-
hoerna doewa asta; [a] sing make tatan-
3 doekan, bidjil tina altar. 'Seg koe maneh
koedoe disapoet ĕmas pitoewin, ti loe-
hoerna djeung bilikna sakoeriling; kitoe
keneh tatandoekanana; [b] djeung koe
maneh koedoe diĕlisan ĕmas sakoeri-
4 ling. 'Toer koe maneh koedoe dipang-
njijeunkeun geulang ĕmas doewa siki,
keur ti handapeun ĕlisna; tĕrapkeun
dina doewa beulahna, dina doewa gi-
girna; nja eta keur piimaheun rantja-
5 tan, baris digotong koe eta. 'Djeung
maneh koedoe njijeun rantjatan koe kai
6 pilang, sarta koedoe disapoet ĕmas. 'Ari
eta altar koe maneh teundeun [c] di ha-
reupeun reregan, anoe di lĕbah pĕti pĕr-
telaän, di hareupeun toeroeb pangrapih,
anoe dina pĕrtelaän, [d] ĕnggon kami rek
7 nĕpangan ka maneh teja. 'Geus kitoe
Haroen dina loehoer eta [e] koedoe ngoe-
koes seuseungitan noe aroem; oenggal-
oenggal wantji isoek, [f] waktoe Haroen
8 ngomean lampoe, koedoe ngoekoes. 'Sar-
ta wantji Haroen njeungeutan palita,
[g] antara sore djeung boerit, koedoe ngoe-
koes deui. Ari ngoekoes teh lampah-
keuneun maraneh teu pĕtot-pĕtot di
pajoeneun Pangeran, toeroen-toemoe-
9 roen. 'Maraneh dina loehoer eta poma
oelah meuleum [h] seuseungitan sedjen,
atawa koerban doeroekan, atawa koer-
ban kadaharan; djeung oelah njitjikeun
10 koerban inoeman dina eta. 'Sataoen sa-
kali Haroen koedoe njijeun karapihan
[i] dina tatandoekanana, make gĕtih koer-
ban dosa paranti ngarapihkeun. Sataoen
sakali altar teh koedoe dipangrapih-
keun; lampahkeuneun maraneh toeroen-
toemoeroen. Soetji liwat leuwih eta teh
baris ka Pangeran. *a* p. 27:2. *b* p. 25:11.
*c* 3 Moesa 4:18; 16:18. *d* p. 29:42. *e* Djab.
141:2; Wah. 5:8. *f* p. 27:21. *g* 2 Bab. 13:11.
*h* 3 Moesa 10:1. *i* 3 Moesa 16:18.

11 Ngandika deui Pangeran ka Moesa,
12 kijeu pangandikana: 'Dimana maneh mi-
lang hoeloe oerang Israil, noeroetkeun
lorisanana, seg hidji-hidji djalma koe-
doe pada njanggakeun ka Pangeran pi-
panĕboeseun njawana, mangsana dilo-
ris, soepaja oelah keuna koe balahi,
13 mangsana diloris. 'Kijeu noe koedoe di-
sanggakeun koe oenggal-oenggal djalma
noe mandjing lorisan: satĕngah sekel,
[a] noeroetkeun sekel kasoetjian; sasekel
doewa poeloeh gera. [b] Noe satĕngah
14 sekel teh pihatoeraneun Pangeran. 'Sa-
ha-saha djalma noe mandjing lorisan,
ti oemoer doewa poeloeh taoen ka loe-
hoer, koedoe njanggakeun eta pihatoe-
15 raneun Pangeran. 'Ari njanggakeunana
pihatoeraneun Pangeran, keur pipanĕ-
boeseun njawa maraneh teh, [c] anoe
beunghar teu meunang ngaleuwihan,
anoe malarat teu meunang ngoerangan
16 ti satĕngah sekel. 'Ari eta oewang pa-
nĕboes ti oerang Israil koe maneh koe-
doe ditjokot, bari toeloej dibalandjakeun
kana hal gawe himah tĕpangan. Geus
kitoe eta teh bakal djadi pangelingan
ka pajoeneun Pangeran, keur pimang-
paäteun oerang Israil, baris panĕboes
njawa maraneh. *a* 3 Moesa 27:25. *b* 2 Bab. 24:6.
*c* 5 Moesa 10:17.

17 Ngandika deui Pangeran ka Moesa,
18 kijeu pangandikana: 'Maneh koedoe nji-
jeun deui hidji paso tambaga, sarta koe-
doe soekoean tambaga, baris koekoem-
bah; nja eta koe maneh teundeun di
antara himah tĕpangan reudjeung altar,
19 sarta eusian koe tjai. 'Ari Haroen djeung
anak-anakna lalaki koedoe pada ngoem-
bah leungeunna djeung soekoena tina
20 lantaran eta. 'Satijap-tijap rek asoep ka
himah tĕpangan, eta koedoe ngoembah
sorangan koe tjai, soepaja oelah paeh;
kitoe keneh satijap-tijap rek njampeur-
keun kana altar, baris ngabakti, baris
ngadoeroek koerban seuneu pikeun ka
21 Pangeran. 'Pĕrloe eta ngaroembah leu-
ngeunna djeung soekoena, soepaja oelah
paeh. Noe tadi teh pikoekoeh langgĕng
ka maranehanana, ka Haroen djeung ka
anak-intjoena, toeroen-toemoeroen.

22 Ngandika deui Pangeran ka Moesa,
23 kijeu pangandikana: 'Maneh koedoe njo-
kot wawangian anoe djadi loeloegoe,
nja eta moer, anoe asal njaktjlakan koe
maneh, lima ratoes sekel; kajoe manis
wangi, satĕngah noe tadi, doewa ratoes
lima poeloeh sekel; djaringao wangi,
24 doewa ratoes lima poeloeh sekel, 'djeung

ki amis, lima ratoes sekel, noeroetkeun
sekel kasoetjian; kitoe deui minjak dje-
25 toen sahin. 'Nja eta koe maneh djijeun
minjak lisah soetji, wawangian baoeran,
tjara boewatan toekang wawangian; pi-
26 djadieun minjak lisah soetji. 'Seug koe
lantaran eta maneh koedoe ngaminja-
kan himah tĕpangan djeung pĕti pĕr-
27 telaän; 'medja katoet sakabeh parabot-
na, adjoeg katoet sakabeh parabotna,
28 sarta altar paragi ngoekoes; 'kitoe deui
altar koerban doeroekan katoet sakabeh
parabotna, reudjeung paso katoet soe-
29 koena teja. 'Nja eta koe maneh koe-
doe disaroetjikeun, sina djaradi soetji
liwat leuwih; [a] saha-saha djalma noe
30 njabak ka darinja, tangtoe soetji. 'Ma-
lah Haroen djeung anakna lalaki ge
koe maneh koedoe diminjakan, disoetji-
keun, sina djadi panghoeloe, ngabakti
31 ka kami. 'Sarta maneh ka oerang Is-
rail koedoe mitjatoer kijeu: Eta teh
pidjadieun minjak lisah soetji pikeun
kami; lampahkeuneun maraneh toeroen-
32 toemoeroen. 'Hanteu meunang ditjitji-
keun ka sambarang awak manoesa,
djeung teu meunang aja noe noeroetan,
njijeun baoeran noe sapĕrti kitoe; soetji
eta teh; koe maraneh koedoe diangkĕn
33 soetji. 'Saha-saha djalma njijeun baoe-
ran tjara kitoe, djeung saha-saha noe
nĕrapkeun anoe kitoe ka noe sedjen, [b]
nja eta koedoe dibasmi, dileungitkeun
ti bangsana. *a* p. 29 : 37. *b* 1 Moesa 17: 14.
34 Aja deui timbalan Pangeran ka Moesa:
Maneh koedoe njokot aroem-aroeman,
nja eta mĕnjan, onik, rasamala aroem
djeung doepa toelen, sing saroewa re-
35 jana. 'Nja eta koe maneh djijeun seu-
seungitan baoeran, tjara boewatan toe-
kang wawangian, dioejahan, masing
36 bĕrĕsih, nja soetji. 'Seug koe maneh
koedoe dirijeus sawareh, sing lĕmboet,
bari toeloej sawarehna diteundeun di
hareupeun [a] pĕrtelaän, di djĕro himah
tĕpangan, ĕnggon kami rek nĕpangan
ka maneh teja; koedoe koe maraneh di-
37 angkĕn soetji liwat leuwih. 'Ari eta
seuseungitan, anoe rek didjijeun koe
maneh, teu meunang aja noe noeroetan,
njijeun baoeran kitoe keur diri mara-
neh; koedoe koe maraneh diangkĕn
38 soetji baris ka Pangeran. 'Saha-saha
djalma njijeun tjara kitoe, hajang ngam-
beuan, nja eta koedoe dibasmi, dileu-
ngitkeun ti bangsana. *a* p. 25:21.

## PASAL 31.

Ngandika deui Pangeran ka Moesa,
2 kijeu pangandikana: 'Masing nganja-
hokeun, kami teh njaoer [a] Bĕsalel anak
Oeri, anoe anak Hoer, kaom Joeda, disĕ-
3 boet ngaranna. 'Sarta koe kami geus
dipinoehan Roh Allah, dipaparin kapin-
tĕran, kabinangkitan djeung pangabisa,
4 ngarti saroepaning pagawean. 'Baris
mikiran karadjinan, [b] baris digawe koe
ĕmas, koe perak djeung koe tambaga,
5 'sarta ngoekir intĕn tareteskeuneun,
djeung ngoekir kai; soepaja njijeun sa-
6 roepaning pagawean. 'Djeung deui, ma-
sing njaho, eta koe kami dibatoeran
Aholiab anak Ahisamak, kaom Dan;
malah dina hate sakoer djalma noe pin-
tĕr atina koe kami geus dipaparin ka-
pintĕran; mangke njarijeun saniskara
noe koe kami ditimbalkeun ka maneh
7 teja. 'Nja eta himah tĕpangan, djeung
pĕti pĕrtelaän, djeung toeroeb pangra-
pih, anoe ti loehoerna, sarta sakabeh
8 parabot himah; 'djeung medja katoet
parabotna, djeung adjoeg ĕmas pitoe-
win, katoet sakabeh parabotna, djeung
9 altar paragi ngoekoes,'djeung altar koer-
ban doeroekan katoet sakabeh parabot-
10 na, sarta paso katoet soekoena; 'ki-
toe deui papakean songket, djeung pa-
pakean soetji, pikeun panghoeloe Ha-
roen, djeung papakean anakna lalaki,
11 baris manghoeloean; 'sarta minjak li-
sah, djeung seuseungitan noe aroem
pikeun kasoetjian teja. Koedoe didjijeun
koe eta sakoemaha noe koe kami geus
ditimbalkeun ka maneh. *a* p. 35:30; 36:1.
*b* 1 Radja 7:14.
12 Nimbalan deui Pangeran ka Moesa,
kijeu timbalanana: Maneh koedoe mi-
tjatoer ka oerang Israil, kijeu nja pok:
13 'Misti pisan maraneh ngestoekeun sa-
bat kami; karana nja eta noe djadi
tanda di antara kami djeung maraneh,
toeroen-toemoeroen; soepaja kanjahoan,
[a] jen kami Pangeran njoetjikeun ka
14 maraneh. 'Mana koedoe pada ngestoe-
keun sabat teh; karana koe maraneh
koedoe diangkĕn soetji. [b] Saha-saha noe
ngarĕmpak, pasti koedoe dipaehan; ka-
rana oenggal-oenggal djalma noe nga-

lampahkeun pagawean dina sabat, nja
eta djalma koedoe dibasmi, dileungit-
15 keun ti tĕngah bangsana. 'Gĕnĕp poë
lilana koedoe ngalampahkeun pagawean;
ari poë noe katoedjoeh mah poë eureun,
gĕde pisan, soetji, kagoengan Pangeran.
Saha-saha noe ngalampahkeun paga-
wean dina poë sabat, pasti koedoe di-
16 paehan. 'Mana oerang Israil koedoe pada
ngestoekeun sabat, koedoe nĕtĕpkeun
sabat teh toeroen-toemoeroen, djadi
17 pĕrdjangdjian langgĕng. 'Nja eta noe
djadi [c] tanda di antara kami djeung
oerang Israil salalanggĕngna; karana
di djĕro gĕnĕp poë lilana Pangeran
ngadamĕl langit djeung boemi, ari dina
poë noe katoedjoeh Pangeran liren,
njĕnangkeun andjeun. *a* p. 19:6; 3 Moe-
sa 20:8, 24; Jĕh. 20:12. *b* 4 Moesa 15:32.
*c* Jĕh. 20:12.

18 Ana parantos Pangeran ngandika ka
Moesa di goenoeng Sinai, andjeunna ka
Moesa maparin [a] doewa papan pĕrte-
laän, papan batoe, ditoelisan koe pa-
nangan Allah. *a* p. 32:15, 16; 5 Moesa 5:22;
2 Kor. 3:3.

## PASAL 32.

Ari djalma-djalma geus pada tĕra-
ngeun, jeu Moesa teh [a] lila loengsoer-
na ti goenoeng, toeloej djalma-djalma
karoempoel ka Haroen, sarta aroen-
djoekan kijeu ka andjeunna: [b] Mangga,
koering geura pangdamĕlkeun batara,
baris angkat ti heulaeun koering; ka-
rana moenggoeh eta Moesa, djalma
noe nginditkeun koering ti tanah Mĕsir
2 teja, doeka kataradjang naon. 'Saoer
Haroen ka darinja: Geura pada ngabĕto-
tan anting-anting ĕmas, anoe dina tjeuli
pamadjikan-pamadjikan sarta anak ma-
raneh lalaki-awewe, toeloej bawa ka
3 kami. 'Pek eta sakabeh djalma-djalma
ngabĕtotan anting-anting ĕmas, anoe
dina tjeuli maranehanana, bari seug di-
4 sanggakeun ka Haroen. 'Top koe Ha-
roen ditjandak ti leungeunna, toeloej
diroepakeun, nganggo peso pangot; di-
tjitak, [c] didamĕl hidji sasapian. Pok
ngaromong: Eh Israil! nja ijeu batara
maneh, noe nginditkeun maneh ti ta-
5 nah Mĕsir teh. 'Barang Haroen ningali
kitoe, toeloej ngadamĕl hidji altar di
hareupeunana, sarta Haroen ngoewar-
keun, kijeu saoerna: Isoekan bakal pesta
6 bade ka Pangeran. 'Geus braj isoek pa-
da dangdan, prak ngoerbankeun koer-
ban doeroekan, [d] djeung ngahatoerkeun
koerban panarima; [e] gek djalma-djalma
teh darijoek njatoe-nginoem, geus kitoe
narangtoeng soekan-soekan. *a* p. 24:18.
*b* Lal. 7:40. *c* p. 20:4. Djab. 106:19, 20.
*d* Lal 7:41. *e* 1 Kor. 10:7.

7 Tidinja Pangeran ngandika ka Moesa:
Maneh geura bral toeroen; karana oe-
mat maneh, anoe koe maneh diindit-
keun ti tanah Mĕsir teh, lĕbar lampah-
8 na. 'Gantjang tĕmĕn eta teh njalingkir
tina djalan, anoe koe kami ditimbal-
keun ka maranehanana; nja njarijeun
hidji sasapian, beunang njitak, pikeun
sĕsĕmbaheunana; pek disarĕmbah sarta
dikoerbanan, bari ngaromong kijeu: Eh
Israil! nja ijeu batara maneh, anoe
nginditkeun maneh ti tanah Mĕsir teh.
9 'Nimbalan deui Pangeran ka Moesa:
Kami geus ningali eta bangsa, satĕ-
mĕnna [a] bangsa noe heuras beuheung
10 eta teh. 'Ari ajeuna, kami teh ingkeun
bae, soepaja kami sing bangĕt nja bĕn-
doe ka darinja; koe kami dek dilĕboer;
[b] toeloej maneh koe kami dek didamĕl
11 bangsa gĕde. 'Pok Moesa [c] noenoehoen
ka pajoeneun Pangeran Allahna, kijeu
panoehoenna: Pinaoneun, Pangeran! an-
djeun sakitoe sangĕt nja bĕndoe ka oe-
mat andjeun, anoe koe andjeun dika-
loewarkeun ti tanah Mĕsir, nganggo
kakoewatan noe agoeng sarĕng pana-
12 ngan noe kawasa? 'Pinaoneun oerang
Mĕsir ngaromong, kijeu pokna: [d] Pang-
diboedalkeunana koe andjeunna kĕrsa
njilakakeun, dipaehkeun di pigoenoe-
ngan, dikĕrsakeun dieuweuhkeun tina
tonggong boemi? Moegi geura sirna tina
kasangĕtan bĕndoe andjeun, sarĕng
moegi geura handjakal aja manah nji-
13 lakakeun ka oemat andjeun! 'Moegi
masing emoet ka Ibrahim, ka Ishak
sarĕng ka Israil, abdi-abdi andjeun! [e]
Mapan andjeun dongkap ka soempah
ka darinja, njĕbat salira andjeun; ari
pangandika andjeun ka darinja kijeu:
Kami rek ngadjĕngkarkeun toeroenan
maraneh, tjara bentang di langit; sarta
sakabeh tanah ijeu, anoe koe kami geus
dilahirkeun, koe kami rek dipaparin-
keun ka toeroenan maraneh, masingna

14 kamilik salalanggĕngna. 'Ladjĕng [f] Pa-
ngeran handjakaleun koe hal katjila-
kaän, anoe diandikakeun bakal dida-
mĕl ka oematna teja. *a* Lal. 7:51.
*b* 4 Moesa 14:12. *c* 5 Moesa 9:25. *d* 4 Moesa 14:13.
*e* 1 Moesa 22:16. *f* Djab. 106:23.

15 Tidinja Moesa malik, seug loengsoer
ti goenoeng, pananganana njandak [a]
noe doewa papan pĕrtelaän teja; eta
papan ditoelisan ti doewa beulahna, ti
16 dijeu djeung ti ditoe ditoelisanana. 'Ari
eta papan dadamĕlan Allah; [b] toelisna
ge toelis Allah, dioekir dina papan.
17 'Ngeng [c] Josoea ngadenge sora eta djal-
ma-djalma, keur soesoerakan; pok oen-
djoekan ka Moesa: Noen, di pasanggra-
18 han aja sora pĕrang. 'Dĕmi lahir Moesa:
Lain sora njĕloek oenggoel, lain sora
njĕloek eleh; kami mah ngadenge sora
19 patembal-tembal. 'Geus kitoe, barang
geus deukeut ka pasanggrahan, sarta
ningali eta sasapian reudjeung noe nga-
rigĕl, [d] seug Moesa djadi bĕndoe, bloek
ngabeubeutkeun noe doewa papan teja ti
pananganana, dipeupeuskeun di handa-
20 peun goenoeng. 'Pek njandak eta sasa-
pian, beunang djalma-djalma njarijeun,
seug didoeroek koe seuneu, toeloej di-
giling, datang ka boeboek, [e] bari saka-
lian diawoerkeun kana tjai, sina diari-
noem koe oerang Israil. *a* p. 31:18.
*b* p. 24:12. *c* p. 24:13. *d* 4 Moesa 12:3. *e* 5 Moe-
sa 9:21; 2 Radja 23:12.

21 Tidinja Moesa ngalahir ka Haroen:
Naha ijeu djalma-djalma milampah naon
ka akang, anoe matak akang ka dinja
22 ngadatangkeun dosa sakitoe gĕde? 'Pi-
hatoer Haroen: Moegi djoeragan oelah
sangĕt nja bĕndoe; andjeun langkoeng
oeninga ka ijeu djalma-djalma, jen di
23 noe goreng. 'Asalna pada ngomong ka
akang kijeu: Koering geura pangdamĕl-
keun batara, baris angkat ti heula-
eun koering; karana eta Moesa, djal-
ma noe nginditkeun koering ti tanah
Mĕsir teja, doeka kataradjang naon.
24 'Seg akang ngadjawab ka maraneha-
nana: Saha-saha noe boga ĕmas, koe-
doe barĕtot, toeloej bikeun ka kami.
Heug koe akang dialoengkeun kana seu-
neu; ana ka loewar nja eta sasapian.
25 Ari koe Moesa katingali eta djalma-
djalma pada tjoetjoel; wantoe koe Ha-
roen geus ditjoetjoelan, wani beunang
ditjotjoh-tjotjoh koe noe dek ngamoe-
26 soeh ka darinja; 'toeloej Moesa nga-
dĕg dina lawang pasanggrahan, bari
ngalahir: Saha-saha djalma kagoengan
Pangeran, hijap ka kami! Seug saka-
beh oerang Lewi ngarijoeng ka Moesa.
27 'Lahiranana ka darinja: Kijeu timbalan
Pangeran, Allah Israil: Oenggal-oeng-
gal djalma geura njoren pĕdangna; koe-
doe aloedar-idĕr di pasanggrahan, oen-
tang-anting ti lawang ka lawang deui;
pek mareuntjit doeloer ka pada doeloer,
batoer ka pada batoer, tatangga ka pada
28 tatangga. 'Prak oerang Lewi pada nga-
lampahkeun salahiran Moesa; poë ha-
rita djalma-djalma teh kira-kira tiloe
29 reboe anoe roeboeh. 'Djeung deui da-
woehan Moesa: Maraneh poë ijeu sing
pinoeh keupeulna bade ka Pangeran;
saĕnjana oenggal-oenggal djalma koedoe
pek bae ka anakna lalaki djeung ka doe-
loerna lalaki, soepaja poë ijeu andjeun-
na maparin bĕrkah ka maraneh.

30 Dĕmi geus kitoe, isoekna Moesa nga-
lahir ka djalma-djalma teh: Maraneh
migawe dosa, nja dosa gĕde pisan; dĕ-
mi ajeuna kami dek oenggah deui ka
Pangeran, malah-mandar kami djadi
lantaran njijeun karapihan tina sabab
31 dosa maraneh. 'Bral Moesa ngadeuheus
deui ka Pangeran. Pok oendjoekan ki-
jeu: Noen, eta djalma-djalma milam-
pah dosa, nja dosa gĕde pisan; lĕrĕs
njarijeun aällahan ĕmas pikeun sĕsĕm-
32 baheunana. 'Doepi ajeuna, moegi-moegi
dosana dihampoera bae; saoepami han-
teu mah, [a] soemangga diri koering pa-
reuman tina [b] kitab, anoe kenging an-
33 djeun njĕrat. 'Ari timbalan Pangeran
ka Moesa: [c] Saha-saha noe boga dosa
ka kami, nja eta noe koe kami dipa-
34 reuman tina kitab kami. 'Dĕmi ajeuna
maneh leumpang, anteurkeun eta djalma-
djalma ka ĕnggon, noe koe kami dila-
hirkeun ka maneh teja. Masing njaho,
[d] Malaikat kami pileumpangeun ti heu-
laeun maneh; parandene samangsa kami
ngalajad, tangtoe kami njiksa ka da-
rinja tina hal dosana. *a* Roem 9:3.
*b* Djab. 69:29; Pil. 4:3; Wah. 3:5. *c* Jŏh. 18:4.
*d* p. 23:20.

35 Kitoe Pangeran ngadatangkeunana
balahi ka eta djalma-djalma, sapedah
njarijeun sasapian, anoe didamĕl koe
Haroen teja.

## PASAL 33.

Tidinja Pangeran ngandika ka Moesa: Maneh geura leumpang, indit ti dijeu,
nja maneh djeung djalma-djalma noe
koe maneh diinditkeun ti tanah Měsir;
koedoe toeloej ka tanah, [a] noe koe kami
didjangdjikeun ka Ibrahim, ka Ishak
djeung ka Jakoeb, kalawan soempah,
bari ngalahir kijeu teja: Eta koe kami
rek dipaparinkeun ka toeroenan maneh.
2 'Ari kami rek miwarang [b] hidji malai-
kat saheulaeun maneh, sarta rek nga-
djongklokkeun oerang Kanaän, oerang
Emor, oerang Het, oerang Pares, oerang
3 Hiwi djeung oerang Jěboes, '[soepaja
maraneh asoep] kana tanah, anoe labar-
leber tji-soesoe djeung madoe teja. Ka-
rana diri kami moal angkat deui di
těngah maneh; karana maneh teh bang-
sa noe heuras beuheung; [c] bisi ma-
4 neh koe kami dilěboer di djalan. 'Ba-
rang djalma-djalma geus ngadenge eta
pangandika noe sakitoe bangětna, seg
pada prihatin, sarta taja pisan noe make
5 pěrhijasanana. 'Wantoe Pangeran geus
nimbalan ka Moesa: Maneh geura mitja-
toer kijeu ka oerang Israil: Maraneh teh
bangsa noe heuras beuheung; oepama
kami angkat di těngah maneh sakeu-
deung ge, maneh tangtoe koe kami di-
euweuhkeun. Mana ajeuna maneh geura
laänan pěrhijasan ti awak maneh, mang-
ke kami nangenan anoe koe kami rek
6 dilampahkeun ka maneh. 'Heug oerang
Israil pada ngadoedoetan pěrhijasanana,
ti sěmět goenoeng Horeb. *a* 1 Moesa 12 : 7;
50 : 24. *b* p. 32 : 34. *c* p. 32 : 9, 10; 5 Moesa 4 : 24.

7 Tidinja Moesa njandak himah, seug
dipasangkeun pikeun andjeunna di loe-
wareun pasanggrahan, djaoeh ti pasang-
grahan; sarta koe andjeunna disěboet-
keun [a] Himah těpangan. Geus kitoe,
saha-saha djalma noe hajang marěk ka
Pangeran, bral ka loewar ka himah tě-
pangan, noe di loewareun pasanggrahan.
8 'Geus kitoe, satijap-tijap Moesa ka loe-
war ka himah teja, neut sakabeh djalma
haroedang, seg pada nangtoeng dina la-
wang sahimah-sahimahna, sarta pada
mělong ka Moesa, dongkap ka geus lě-
9 bět kana himah. 'Děmi geus kitoe, sa-
tijap-tijap Moesa geus lěbět kana himah,
seug tihang mega teja toeroen, nang-
toeng dina lawang himah; ladjěng an-
10 djeunna sasaoeran reudjeung Moesa. 'Ari
koe sakabeh djalma katendjo, tihang
mega teh keur nangtoeng dina lawang
himah, neut sakabeh djalma haroedang,
brěk saroedjoed, hidji-hidji dina lawang
11 himahna. 'Ari ngandikana Pangeran ka
Moesa [b] papajoen-pajoen, sakoemaha
djalma sasaoeran ka batoerna; geus ki-
toe Moesa moelih ka pasanggrahan;
děmi gandek Moesa, nja eta Josoea poe-
tra Noen, djalma boedjang teja, hanteu
ingkah ti djěro himah. *a* p. 27 : 21.
*b* 4 Moesa 12 : 8.

12 Tidinja Moesa oendjoekan ka Pange-
ran: Noen, ari timbalan andjeun tadi
ka koering: Eta djalma-djalma koe ma-
neh inditkeun; nanging andjeun ka koe-
ring hanteu maparin njaho anoe koe
andjeun dipiwarang njarěngan ka koe-
ring; padahal andjeun tadina nimbalan
kijeu: Kami leuwih oeninga dina nga-
ran maneh, samalah maneh anoe mang-
13 gih sih-koernija dina sotja kami. 'Doepi
ajeuna, madak jaktos mah koering měn-
dak sih-koernija dina sotja andjeun,
moegi-moegi koering dipaparin njaho
kana djalan andjeun, sangkan koering
nganjahokeun ka andjeun, soepaja tetela
koering teh jaktos měndak sih-koernija
dina sotja andjeun; sarěng moegi ka-
manah, jen ijeu bangsa teh oemat an-
14 djeun. 'Ari timbalanana: [a] Pameunteu
kami bakal njarěngan angkat, sarta ma-
15 neh koe kami rek dipaparin reureuh. 'Pi-
oendjoekna ka Pangeran: Madak pameun-
teu andjeun hanteu njarěngan angkat
mah, koering sadaja moegi oelah diindit-
16 keun ti dijeu. 'Karantěn tina lantaran naon
pikatawiseun, jen diri koering sarěng
oemat andjeun měndak sih-koernija dina
sotja andjeun? lain lantaran andjeun
angkat njarěngan koering sadaja, [b] noe
mawi koering sarěng oemat andjeun
dioentjoelkeun ti sakabeh bangsa noe
17 di satonggong boemi? 'Ari timbalan Pa-
ngeran ka Moesa: Malah ijeu pěrkara
oge, anoe ditjatoerkeun koe maneh, koe
kami rek dilampahkeun; karana maneh
noe manggih sih-koernija dina sotja ka-
mi, sarta kami leuwih oeninga dina nga-
ran maneh. *a* Djab. 44 : 4. *b* 5 Moesa 4 : 6—8.

18 Oendjoekan deui Moesa: Koering
moegi-moegi nendjo kamoeljaän an-

19 djeun! 'Dĕmi timbalanana: Kami rek
ngaliwatkeun sakabeh kahadean kami
ka hareupeun maneh, sarta [a] rek njĕ-
boetkeun djĕnĕngan Pangeran di ha-
reupeun maneh; [b] ari kami bakal mi-
koernija ka noe dipikoernija koe kami,
sarta kami bakal miwĕlas ka noe di-
20 piwĕlas koe kami. 'Timbalanana deui:
Maneh hanteu kongang nendjo pameun-
teu kami; [c] karana moal aja manoesa
nendjo ka kami, seug toeloej hiroep.
21 'Nimbalan deui Pangeran: Masing njaho,
aja hidji ĕnggon di kami, di dinja ma-
neh koedoe nangtoeng dina loehoer goe-
22 noeng karang. 'Geus kitoe, samangsa
kamoeljaän kami ngaliwat, maneh koe
kami rek diteundeun [d] di djĕro djoe-
rang goenoeng karang, sarta noengkoep-
keun panangan kami ka maneh, tĕpi
23 ka kami geus ngaliwat. 'Ana kami geus
ngalaän panangan kami, maneh pinen-
djoëun poengkoer kami; dĕmi pameun-
teu kami mah hamo aja noe nendjo.

*a* p. 34:5. *b* Roem 9:15. *c* 1 Tim. 6:16. *d* 1 Radja 19:11.

## PASAL 34.

Tidinja Pangeran nimbalan ka Moesa:
Maneh geura njijeun doewa papan
batoe, tjara noe ti heula; geus kitoe
kami dina eta papan rek noeliskeun
sakoer pangandika, noe aja dina papan
noe ti heula, [a] noe koe maneh dipeu-
2 peuskeun teja. 'Djeung koedoe sadija
isoek-isoek. Ari isoek-isoek maneh koe-
doe oenggah ka goenoeng Sinai, marĕk
ka kami di dinja dina poentjak goe-
3 noeng. 'Poma oelah aja noe ngiloe
oenggah, [b] sarta oelah pisan aja djalma
di sagoenoeng kabeh; malah ĕmbe-dom-
ba reudjeung sapi oelah diangon ka pĕ-
4 lĕbah eta goenoeng. 'Prak Moesa nga-
damĕl doewa papan batoe, tjara noe
ti heula teja. Ari geus braj isoek Moesa
dangdan, toeloej naek ka goenoeng Si-
nai, sakoemaha timbalan Pangeran ka
andjeunna teja; ari eta doewa papan
batoe ditjandak koe pananganana.

*a* p. 32:19. *b* p. 19:12, 13.

5 Tidinja Pangeran loengsoer nitih me-
ga, seug ngadĕg di dinja deukeut Moesa,
[a] bari njĕbatkeun padjĕnĕngan Pange-
6 ran. 'Ladjĕng Pangeran ngaliwat ka ha-
reupeunana, bari njĕbat kijeu: [b] Pange-
ran, Pangeran, Allah noe sipat wĕlas,
nja sipat koernija, sipat sabar, toer gĕde
7 kaäsihan djeung kajaktian; 'noe [c] nĕ-
tĕpkeun kaäsihan ka djalma reboe-reboe,
[d] noe ngahampoera kadorakäan djeung
kamasijatan sarta dosa; [e] tatapi moal
hanteu njiksa, satĕgĕsna manggihkeun
kasalahan bapa-bapa dina anak-anakna
djeung dina intjoe-intjoena, kana toe-
roenan katiloe djeung kaopat.

*a* p. 33:19; 4 Moesa 14:18. *b* Nĕh. 9:17; Djab. 103:8; Joël 2:13. *c* p. 20:6. *d* Djab. 130:4; Mika 7:18. *e* Djab. 99:8.

8 Ngageuwat Moesa njoeoeh kana ta-
9 neuh, soedjoed. 'Pok oendjoekan kijeu:
Noen Goesti! madak jaktos koering
mĕndak sih-koernija dina sotja Goesti,
moegi-moegi Goesti kĕrsa njarĕngan
angkat di tĕngah koering sadaja. Lĕrĕs
pisan, eta teh bangsa noe heuras beu-
heung, nanging moegi-moegi ngaham-
poera kana kalĕlĕpatan sarĕng kana
dosa koering sadaja, toer koering sadaja
10 moegi dianggo kagoengan. 'Ari timba-
lanana: Masing nganjahokeun, kami
ngadamĕl pĕrdjangdjian; di hareupeun
sabangsa maneh kami sĕdja ngadamĕl
moedjidjat-moedjidjat, sakoemaha noe
tatjan didjadikeun di saboemi kabeh
sarta di sakabeh bangsa-bangsa; ari ijeu
sabangsa kabeh, anoe koe maneh diajaän
di tĕngahna, [a] bakal nendjo dadamĕlan
Pangeran, karana noe koe kami bakal
didamĕl ka maneh nja matak sijeun.
11 'Maneh koedoe ngestoekeun anoe koe
kami rek dipiwarang ka maneh poë
ajeuna. Masing njaho, kami rek ngadjong-
klokkeun ti hareupeun maneh eta oe-
rang Emor, oerang Kanaän, oerang Het,
oerang Pares, oerang Hiwi djeung oe-
12 rang Jĕboes teja. 'Mangka hade-hade, [b]
poma oelah njijeun pĕrdjangdjian ka pri-
boemi eta tanah, anoe koe maneh mĕngke
diasoepan; bisi eta priboemi minangka
13 ridjĕt di tĕngah maneh. 'Sabalikna, [c]
altar-altarna koe maraneh koedoe di-
bongkar, tihangna brahala koedoe peu-
peuskeun, [d] djeung Aserana koe ma-
14 raneh koedoe dibasmi. 'Karana maneh
teu meunang njĕmbah ka aällahan bang-
sa sedjen; karana Pangeran, noe djĕ-
nĕnganana anoe Leuwih Goemati, [e] nja
15 djadi Allah anoe leuwih goemati. 'Poma
maneh oelah njijeun pĕrdjangdjian ka

priboemi tanah teh; eta meureun djari-
nah, noeroet ka aällahanana, djeung
ngoerban ka aällahanana, [f] sarta aja
noe ngondang ka maneh, seg maneh
16 ngahakan koerbanna; 'djeung maneh
njokot anakna [g] keur pipamadjikaneun
anak maneh, [h] seg eta anakna djarinah,
noeroet ka aällahanana, ari anak maneh
kabawa djinah, noeroet ka aällahanana.
17 'Maneh [i] oelah njijeun aällahan sipat
tjitak. a Djab. 103 : 7. b p. 23 : 32. c 23 : 24.
d 5 Moesa 7 : 5. e p. 20 : 5. f 4 Moesa 25 : 1, 2.
g 5 Moesa 7 : 3. h 3 Moesa 17 : 7; 4 Moesa 14 : 33.
i p. 20 : 23.
18 Maneh koedoe nĕtĕpkeun pesta roti
teu ragian; toedjoeh poë lilana koedoe
ngahakan roti teu ragian, [a] sakoemaha
timbalan kami ka maneh teja; [b] koedoe
dina mangsana, boelan Abib; karana nja
dina boelan Abib maneh ka loewar ti
Mĕsir. a p. 12 : 15—20. b p. 23 : 15.
19 Sakoer-sakoer anoe moeka pianakan,
[a] nja eta anoe kami; kitoe keneh sam-
barang ingon-ingon maneh, sakoer noe
lalaki sarta tjikal, boh sapi, boh ĕmbe-
20 domba. 'Dĕmi [b] tjikal kalde mah koe ma-
neh koedoe ditĕboes koe domba; sarta
oepama teu ditĕboes, koedoe koe maneh
ditĕkoek. Sakabeh tjikal di lĕbah anak
maneh lalaki, koedoe koe maneh ditĕ-
boes. [c] Sarta ngadeuheus teh ka pajoe-
neun kami oelah lengoh. a p. 13 : 2.
b 13 : 13. c p. 23 : 15.
21 Koedoe baranggawe gĕnĕp poë lilana,
ari dina poë noe katoedjoeh koedoe eu-
reun; masih keur oesoem njamboet ata-
wa keur oesoem diboewat koedoe eureun.
22 Djeung maneh koedoe milampah [a]
pesta minggoe, nja eta pesta tjikal di-
boewat tarigoe, [b] kitoe keneh pesta
ngala boeboewahan, dina tĕpoeng taoen.
a 5 Moesa 16 : 9. b p. 23 : 16.
23 Tiloe kali [a] di djĕro sataoen sakoer
djalma lalaki di maneh koedoe pada
ngadeuheus ka pajoeneun Goesti Pa-
24 ngeran, Allah Israil. 'Dimana kami geus
ngadjongklokkeun bangsa-bangsa teja ti
hareupeun maneh, sarta ngalĕgakeun wa-
tĕs maneh, moal aja djalma noe mika-
rĕp ka lahan maneh, keur mangsa ma-
neh di djalan ngadeuheus ka pajoeneun
Pangeran, Allah maneh, tiloe kali sa-
taoen. a p. 23 : 17.
25 Maneh [a] oelah ngoerbankeun gĕtih
koerban kami kalawan beunang ngaha-
seuman; [b] sarta koerban pesta paska
oelah dipeutingkeun tĕpi ka isoek.
a p. 23 : 18. b p. 12 : 10.
26 Loeloegoena tjikal taneuh maneh [a] koe
maneh koedoe didatangkeun ka gĕdong
Pangeran, Allah maneh. [b] Maneh oelah
ngoeloeb anak ĕmbe koe tji-soesoe in-
doengna. a 5 Moesa 26 : 2. b p. 23 : 19.
27 Nimbalan deui Pangeran ka Moesa:
Toeliskeun koe maneh sagala pangandika
noe bijeu; karana kami ngadamĕl pĕr-
djangdjian ka maneh djeung ka Israil teh
noeroetkeun oenina pangandika noe bijeu.
28 Ari ajana Moesa di dinja sasarĕngan
Pangeran teh [a] opat poeloeh poë opat
poeloeh peuting lilana; teu ngadahar
roti teu ngaleueut tjai. Ari sadajana
pangandika pĕrdjangdjian, nja eta noe
sapoeloeh timbalan teja, koe andjeunna
disĕratkeun dina doewa papan teja.
a p. 24 : 18.
29 Geus kitoe, mangsa Moesa loengsoer
ti goenoeng Sinai, eta noe doewa papan
pĕrtelaän teh koe panangan Moesa di-
tjandak loengsoer ti goenoeng; ari Moe-
sa teu oeningaeun, jen koelit pameun-
teuna montjorong, asal sasaoeran djeung
30 andjeunna. 'Ana Haroen djeung sakabeh
oerang Israil narendjo ka Moesa, doe-
madakan, koelit pameunteuna montjo-
rong, noe matak sarijeuneun ngadeuheu-
31 san ka andjeunna. 'Toeloej koe Moesa
disalaoer; seug pada malik, Haroen
djeung sakabeh gĕgĕden pakoempoelan,
ngadareuheusan; tidinja Moesa ngalahir
32 ka darinja. 'Sanggeusna kitoe sakabeh
oerang Israil ngadareuheusan, seug koe
andjeunna didawoehan sadajana noe
koe Pangeran diandikakeun ka andjeun-
33 na di goenoeng Sinai teja. 'Ari geus
parantos Moesa ngalahir ka darinja, [a]
seug pameunteuna nganggo ditjindoeng.
34 'Dĕmi satijap-tijap Moesa lĕbĕt ka pajoe-
neun Pangeran, sĕdja oendjoekan ka
andjeunna, tjindoeng teh dilaän, dong-
kap ka ka loewar. Ana geus ka loewar,
seug ngalahirkeun ka oerang Israil sa-
koer anoe geus ditimbalkeun ka andjeun-
35 na. 'Katendjo koe oerang Israil pa-
meunteu Moesa, jen koelit pameunteu
Moesa montjorong; toeloej koe Moesa
tjindoeng teh ditĕrapkeun deui ka pa-
meunteuna, dongkap ka lĕbĕt dĕui, sĕdja
oendjoekan ka andjeunna. a 2 Kor. 3 : 7, 13.

## PASAL 35.

Tidinja Moesa ngoempoelkeun sapa-
koempoelan oerang Israil, seug dila-
hiran kijeu: Ijeu teh pangandika, noe
koe Pangeran dipiwarang dilampah-
2 keun. 'Gĕnĕp poë lilana koedoe ngalam-
pahkeun pagawean, [a] ari poë noe ka-
toedjoeh koe maraneh koedoe diangkĕn
soetji, poë eureun, gĕde pisan, kagoe-
ngan Pangeran. Oenggal-oenggal djal-
ma noe ngalampahkeun pagawean dina
3 poë sabat, koedoe dipaehan. 'Maraneh
dina poë sabat [b] oelah miroen seuneu
dina sakabeh ĕnggon maraneh tjitjing.
*a* p. 20:8; 31:14. *b* p. 16:23.

4 Ngalahir deui Moesa ka sapakoem-
poelan oerang Israil, kijeu lahiranana:
Ijeu teh pangandika, noe koe Pangeran
5 ditimbalkeun, kijeu pangandikana: 'Koe-
doe pada njokot ti anoe maraneh [a] pi-
hatoeraneun Pangeran; saha-saha noe
soeka hate koedoe njanggakeun eta pi-
hatoeraneun Pangeran: ĕmas, perak
6 djeung tambaga; 'barang biroe langit,
woengoe, sakĕlat, boëh katji djeung boe-
7 loe ĕmbe; 'koelit domba beunang nga-
beureum, koelit doejoeng djeung kai
8 pilang; 'minjak pikeun damar, wawa-
ngian pikeun minjak lisah sarta pikeun
9 seuseungitan noe aroem; 'intĕn angkik
djeung intĕn sedjen tareteskeuneun, ba-
10 ris epod djeung baris oto. 'Djeung deui
[b] saha-saha noe pintĕr hatena di ma-
raneh, koedoe daratang, njarijeun eta
saniskara noe koe Pangeran dipiwa-
11 rang; 'nja eta [c] balandongan, himahna
djeung toetoepna, tjantelna, djeung pa-
panna, toelakna, tihangna djeung soe-
12 koena; 'pĕti djeung rantjatanana, toe-
roeb pangrapih djeung reregan tetebeng;
13 'medja djeung rantjatanana, katoet sa-
kabeh parabotna, kitoe deui roti tinga-
14 lieun; 'adjoeg paragi damar, katoet pa-
rabotna djeung palitana, kitoe deui mi-
15 njak pikeun damar; 'altar paragi ngoe-
koes, djeung rantjatanana, sarta minjak
lisah, djeung seuseungitan noe aroem;
kitoe deui tetebeng lawang, baris la-
16 wang balandongan; 'altar koerban doe-
roekan, djeung wide tambaga noe pitĕ-
rapeun ka dinja, rantjatanana djeung
sakabeh parabotna; paso djeung soe-
17 koena; 'dingding boeroean, tihangna
djeung soekoena, kitoe deui tetebeng
18 lawang boeroean; 'pantjoeh balando-
ngan djeung pantjoeh boeroean, sarta
19 djeung tambangna; 'papakean songket,
paranti ngabakti di djĕro kasoetjian, pa-
pakean soetji pikeun panghoeloe Haroen,
kitoe deui papakean anakna lalaki, baris
manghoeloean. *a* p. 25:2. *b* p. 28:3. *c* p. 25:9.

20 Tidinja sapakoempoelan oerang Israil
21 boebar ti pajoeneun Moesa. 'Geus kitoe
moeroeboel, [a] saha-saha djalma noe ka-
bawakeun koe hate sorangan, djeung
saha-saha noe soeka pikirna, pada njang-
gakeun pihatoeraneun Pangeran, baris
pagawean himah tĕpangan, djeung baris
sakabeh hal ngabakti, sarta baris pa-
22 pakean soetji. 'Anoe daratang awewe-
lalaki, sakoer noe soeka hate; pada
njanggakeun gesper, anting, ali djeung
kongkorong, saroepaning parabot ĕmas;
nja eta sakoer djalma noe nijat nga-
23 baktikeun ĕmas ka Pangeran. 'Djeung
saha-saha djalma, noe aja di dirina ba-
rang biroe langit, woengoe, sakĕlat,
boëh katji, boeloe ĕmbe, koelit domba
beunang ngabeureum atawa koelit doe-
24 joeng, seg disanggakeun. 'Saha-saha noe
nijat ngahatoerkeun pihatoeraneun, perak
atawa tambaga, pada njanggakeun eta
pihatoeraneun Pangeran; djeung saha-
saha noe aja di dirina kai pilang baris
sakabeh pagawean ngabakti, seg di-
25 sanggakeun. 'Ari sakoer awewe noe
pintĕr hatena, leungeunna pek ngareu-
jeuk, toeloej njanggakeun beunangna
ngeujeuk, biroe langit, woengoe, sakĕlat
26 djeung boëh katji. 'Sarta sakoer awewe
noe kabawakeun koe hate sorangan,
reudjeung palintĕr, pek ngareujeuk boe-
27 loe ĕmbe. 'Ari para gĕgĕden pada njang-
gakeun intĕn angkik djeung intĕn se-
djen tareteskeuneun, baris epod djeung
28 baris oto; 'kitoe deui wawangian djeung
minjak, pikeun damar djeung pikeun
minjak lisah, sarta baris seuseungitan
29 noe aroem. 'Oerang Israil pada njang-
gakeun ka Pangeran pangabakti ba-
waning soeka; oenggal-oenggal lalaki
djeung awewe, anoe soeka hatena njang-
gakeun baris sakabeh pagawean, anoe
koe Pangeran dipiwarang didjijeun, koe
lantaran Moesa. *a* 2 Kor. 9:7.

30 Tidinja Moesa ngalahir ka oerang Is-
rail: Masing pada nganjahokeun, Pange-

ran geus njaoer Bĕsalel anak Oeri, anoe
anak Hoer, kaom Joeda, disĕbat nga-
31 ranna. 'Ari eta teh koe Pangeran geus
dipinoehan Roh Allah, dipaparin kapin-
tĕran, kabinangkitan djeung pangabisa,
32 ngarti saroepaning pagawean. 'Nja eta
baris mikiran karadjinan, baris digawe
koe ĕmas, koe perak djeung koe tam-
33 baga, 'sarta ngoekir intĕn tareteskeu-
neun, djeung ngoekir kai, soepaja nji-
jeun saroepaning pagawean karadjinan.
34 'Malah dina hatena dipaparin bisaeun
ngawoeroek. Sarta dibatoeran Aholiab
35 poetra Ahisamak, kaom Dan. 'Doewa-
nana koe andjeunna geus dipinoehan
koe kapintĕran hate, baris njijeun sa-
roepaning pagawean toekang-toekang
djeung djalma radjin sarta ahli njong-
ket, mĕtakeun biroe langit, woengoe,
sakĕlat djeung boĕh katji, soemawon
gawe toekang ninoen; mangke njarijeun
saroepaning pagawean djeung mikiran
karadjinan.

## PASAL 36.

Tidinja Bĕsalel arek prak digawe, ba-
rĕng Aholiab djeung sakabeh djalma
noe pintĕr hatena, noe koe Pangeran
geus dipaparin kapintĕran djeung ka-
binangkitan, soepaja bisa njijeun saroe-
paning pagawean kasoetjian paranti nga-
bakti, noeroetkeun sapiwarangan Pa-
2 ngeran. 'Toeloej Moesa njaoer Bĕsalel
djeung Aholiab, djeung sakoer djalma
noe pintĕr hatena, noe koe Pangeran
geus dipaparin kapintĕran dina hatena;
sakoer noe kabawakeun koe hate sora-
ngan njabak pagawean, soepaja dilam-
3 pahkeun. 'Top pada nampanan ti pa-
joeneun Moesa eta sakabeh hatoeran,
anoe beunang njanggakeun oerang Is-
rail pikeun pagawean kasoetjian paranti
ngabakti, soepaja dilampahkeun. Ari
oerang Israil masih keneh njarangga-
keun ka andjeunna saban-saban isoek
4 pangabakti bawaning soeka. 'Tidinja
sakabeh djalma pinter, anoe njarijeun
eta sakabeh pagawean kasoetjian, pada
ngadeuheusan, hidji-hidji ti pagaweana-
na, noe koe maranehanana eukeur didji-
5 jeun. 'Pok aroendjoekan ka Moesa, kijeu
pioendjoekna: Soemoehoen, djalma-djal-
ma teh njanggakeunana loba teuing;
geus langkoeng ti noe kĕdah dianggo
kana padamĕlan, anoe koe Pangeran
6 dipiwarang didjijeun. 'Toeloej Moesa
ngadawoeh, seug ngalidĕrkeun paren-
tah di djĕro pasanggrahan, kijeu paren-
tahna: Awewe-lalaki montong njijeun
deui bahan keur pihatoeraneun kasoe-
tjian. Djadi djalma-djalma teh dieureun-
7 keun njanggakeunana. 'Karana bahanna
geus tjoekoep baris saniskara paga-
wean, anoe koedoe dilampahkeun, ma-
lah leuwih.

8 Toeloej sakabeh djalma noe pintĕr
hatena di noe njarijeun pagawean teh,
prak pada njijeun [a] eta balandongan,
koelamboe sapoeloeh gĕbar; noe didji-
jeun boĕh katji gintiran, biroe langit,
woengoe djeung sakĕlat, direka moe-
moekarabinan; boewatan djalma radjin.
9 'Pandjangna hidji-hidji gĕbar dalapan
likoer asta, ari roebakna hidji-hidji gĕ-
bar opat asta; eta sakabeh gĕbar teh
10 saoekoeran. 'Seug ngantetkeun gĕbar
noe lima siki, noe sagĕbar ka noe sa-
gĕbar deui; toeloej ngantetkeun gĕbar
noe lima siki deui, noe sagĕbar ka noe
11 sagĕbar deui. 'Sarta njijeun pangantet
biroe langit, dina sisi koelamboe noe
hidji, ti toengtoeng, dina paranti ngan-
tet; kitoe keneh njijeunna dina sisi koe-
lamboe noe hidji deui, ti toengtoengna,
12 dina paranti ngantet. 'Nja eta njijeun
lima poeloeh siki pangantet dina koe-
lamboe noe hidji, djeung njijeun lima
poeloeh siki pangantet dina toengtoeng
koelamboe noe hidji deui, dina paranti
ngantet; ari pangantet teh pahareup-ha-
13 reup, noe hidji ka noe hidji deui. 'Toer
njijeun tjantel ĕmas, lima poeloeh siki;
seg koelamboena dikantetkeun, noe hidji
ka noe hidji deui, koe lantaran eta
tjantel, anoe matak balandongan teh
djadi hidji.

[a] p. 26:1.

14 Sarta njijeun deui [a] koelamboe koe
boeloe ĕmbe, keur pihimaheun dina loe-
hoer balandongan; nja njijeunna koe-
15 lamboe teh sawĕlas gĕbar. 'Pandjangna
hidji-hidji gĕbar tiloe poeloeh asta, ari
roebakna hidji-hidji gĕbar opat asta;
16 eta sawĕlas gĕbar teh saoekoeran. 'Seg
ngantetkeun anoe lima gĕbar, sabatoer
eta, kitoe keneh anoe gĕnĕp gĕbar, sa-
17 batoer eta. 'Djeung njijeun pangantet
lima poeloeh siki, dina sisi koelamboe,
ti toengtoengna, dina paranti ngantet;

kitoe keneh njijeun pangantet lima poe-
loeh siki dina sisi koelamboe noe hi-
18 dji deui, dina paranti ngantet. 'Toer
njijeun tjantel tambaga, lima poeloeh
siki, baris ngantetkeun himahna, soepaja
djadi hidji. [a] p. 26:7.
19 Sarta njijeun deui [a] hidji toetoep, ba-
ris himah, koe koelit domba beunang
ngabeureum; kitoe deui hidji toetoep
koe koelit doejoeng, ti saloehoereun
noe tadi. [a] p. 26:14.
20 Djeung deui njijeun [a] papan kai pi-
lang, baris balandongan, narangtoeng.
21 'Pandjangna hidji-hidji papan sapoeloeh
asta, ari roebakna hidji-hidji papan ka-
22 doewa satĕngah asta. 'Dina papan sa-
bebek-sabebek aja poepoeroes doewa
siki, direntetkeun noe hidji ka noe hidji
deui. Kitoe njijeunna ka sakabeh papan
23 balandongan. 'Ari eta papan balando-
ngan teh dipĕtakeunana kijeu: doewa
poeloeh bebek di sabeulah ti kidoel.
24 'Sarta njijeun opat poeloeh soekoe pe-
rak keur ti handapeun eta doewa poe-
loeh papan, doewa soekoe handapeun
papan sabebek, baris doewa poepoeroes-
na; kitoe bae doewa soekoe handapeun
papan sabebek, baris doewa poepoeroes-
25 na. 'Ari ti gigir balandongan noe hidji
deui, sabeulah ti kaler, njijeun deui doe-
26 wa poeloeh papan, 'sarta opat poeloeh
soekoe perak, doewa soekoe ti handa-
peun papan sabebek; kitoe bae doewa
27 soekoe handapeun papan sabebek. 'Dĕmi
keur sisi toekang, sabeulah balandongan
noe ti koelon, njijeunna papan gĕnĕp
28 bebek. 'Malah njijeun doewa papan baris
doewa djoeroe balandongan ti toekang.
29 'Ari eta teh kĕmbar ti handapna; pon
kitoe keneh kĕmbar ka-tjongokeun, ka-
na geulang noe kahidji; nja kitoe pisan
didjijeunna doewanana; ari ajana dina
30 doewa djoeroe.'Djadi dalapan bebek, sar-
ta ari soekoena perak gĕnĕp wĕlas soekoe,
doewa-doewa soekoe ti handapeun pa-
31 pan sabebek. 'Toer njijeun toelak kai
pilang; lima siki baris papan gigir ba-
32 landongan noe sabeulah, 'djeung lima
toelak baris papan gigir balandongan
noe sabeulah deui; kitoe keneh lima
toelak baris papan balandongan ti toe-
33 kang, sabeulah ti koelon. 'Ari toelak
anoe panĕngah didjijeunna kĕbat dina
tĕngah papan, ti toengtoeng ka toeng-
34 toeng deui. 'Ari eta sakabeh papan di-
sapoet ĕmas; dĕmi geulangna, imah toe-
lak, didjijeun koe ĕmas, sarta toelakna
disapoet ĕmas. [a] p. 26:15.
35 Djeung deui njijeun [a] hidji reregan,
roepa biroe langit, woengoe, sakĕlat
djeung boëh katji gintiran; boewatan
djalma radjin, direka moemoekarabinan.
36 'Sarta dipangnjijeunkeun opat tihang kai
pilang, pada disapoet ĕmas, ari kakaitna
ĕmas; malah tihang teh dipangnjitak-
keun opat soekoe perak. [a] p. 26:31.
37 Djeung deui njijeun [a] hidji tetebeng
baris lawang himah, roepa biroe langit,
woengoe, sakĕlat djeung boëh katji gin-
38 tiran, boewatan ahli njongket. 'Sarta
njijeun lima tihangna reudjeung kakait-
na. Ari tjongo tihang reudjeung palang-
na pada disapoet ĕmas. Dĕmi lima soe-
koena mah tambaga. [a] p. 26:36.

## PASAL 37.

Djeung deui Bĕsalel njijeun [a] pĕti teja
koe kai pilang; katiloe satĕngah asta
pandjangna, kadoewa satĕngah asta roe-
bakna, djeung kadoewa satĕngah asta
2 loehoerna. 'Seg disapoet ĕmas pitoewin,
ti djĕro sarta ti loewar, djeung diĕlisan
3 ĕmas sakoeriling. 'Sarta eta pĕti dipang-
njitakkeun geulang ĕmas, opat siki, di-
tĕrapkeun kana opat soekoena, nja ėta
aja doewa geulang dina beulahna noe
hidji, kitoe keneh doewa geulang dina
4 beulahna noe hidji deui. 'Djeung nji-
jeun rantjatan kai pilang, bari seg di-
5 sapoet ĕmas. 'Ari eta rantjatan diasoep-
keun kana geulang, noe dina doewa
beulah pĕti teja, baris ngagotong pĕti.
6 'Djeung deui njijeun [b] toeroeb pangra-
pih, ĕmas pitoewin; katiloe satĕngah
asta pandjangna, djeung kadoewa sa-
7 tĕngah asta roebakna. 'Sarta njijeun
doewa moemoekarabinan ĕmas, kandĕl
pisan didjijeunna, dina doewa toeng-
8 toeng toeroeb pangrapih teja. 'Moemoe-
karabinan hidji dina toengtoeng ti dijeu,
ari moemoekarabinan hidji deui dina
toengtoeng ti ditoe; djadi moemoeka-
rabinan teh didjijeunna bidjil tina toe-
roeb pangrapih, dina doewa toengtoeng-
9 na. 'Ari moemoekarabinan teh djang-
djangna meber ka loehoer, bari ngijoe-
han koe djangdjangna kana toeroeb
pangrapih. Sarta beungeutna pahareup-

hareup, toer beungeut moemoekarabinan
taroengkoel kana toeroeb pangrapih.
*a* p. 25 : 10. *b* p. 25 : 17.
10 Djeung deui njijeun [a] medja teja koe
kai pilang; doewa asta pandjangna, saästa roebakna, djeung kadoewa satĕngah
11 asta loehoerna. 'Seg disapoet ĕmas pitoewin, djeung diĕlisan ĕmas sakoeri-
12 ling. 'Sarta ditambiran sakoeriling satampah; ari eta tambir ge diĕlisan ĕmas
13 sakoeriling. 'Toer eta medja dipangnjitakkeun geulang ĕmas opat siki, seg
geulang teh ditĕrapkeun kana opat djoe-
14 roe, anoe dina opat soekoena. 'Ari eta
geulang ajana deukeut kana tambir,
imah rantjatan, baris ngagotong eta
15 medja. 'Djeung njijeun rantjatan kai pilang, bari seg disapoet ĕmas; nja eta
16 baris ngagotong medja. 'Toer njijeun [b]
paparabotan, anoe baris dina medja, nja
eta piringna, pisinna, pingganna reudjeung kĕndi, anoe paranti njitjikeun;
ĕmas pitoewin. *a* p. 25 : 23. *b* p. 25 : 29.
17 Djeung deui njijeun [a] adjoeg teja, koe
ĕmas pitoewin; kandĕl pisan didjijeunna
adjoeg teh, poehoena djeung tjabangna; loeloemoeranana, pĕpĕntolna djeung
kĕmbang-kĕmbangna baridjil ti dinja.
18 'Ari tjabang anoe gĕnĕp ka loewar ti
gigirna; tiloe tjabang adjoeg ti gigirna
noe sabeulah, ari noe tiloe tjabang
adjoeg deui ti gigirna noe sabeulah deui.
19 'Dina hidji tjabang aja tiloe loeloemoeran, saroepa kĕmbang kanari, pĕpĕntol
djeung kĕmbang-kĕmbangna; sarta tiloe
loeloemoeran, saroepa kĕmbang kanari,
pĕpĕntol djeung kĕmbang-kĕmbangna,
dina tjabang hidji deui; kitoe bae dina
gĕnĕp tjabang, anoe ka loewar tina
20 adjoeg.'Dĕmi dina adjoegna mah aja opat
loeloemoeran, saroepa kĕmbang kanari,
pĕpĕntol djeung kĕmbang-kĕmbangna.
21 'Sarta aja pĕpĕntol hidji handapeun
tjabang noe sapasang, bidjil ti dinja;
djeung pĕpĕntol hidji handapeun tjabang
noe sapasang deui, bidjil ti dinja; kitoe
deui pĕpĕntol hidji handapeun tjabang
noe sapasang deui, bidjil ti dinja; kana
gĕnĕp tjabang, anoe ka loewar ti dinja.
22 'Pĕpĕntolna djeung tjabangna bidjil ti
dinja. Kabehna kandĕl pisan, sarta ma-
23 neuh; ĕmas pitoewin. 'Djeung njijeun
palitana toedjoeh siki, kitoe deui tjatjapitna djeung tjĕpoekna; ĕmas pitoewin.
24 'Didjijeunna adjoeg teh reudjeung sakabeh parabotna, make ĕmas pitoewin satalenta. *a* p. 25 : 31.
25 Djeung deui njijeun [a] altar paragi
ngoekoes teja, koe kai pilang; pandjangna saästa djeung roebakna saästa, djadi pasagi; ari loehoerna doewa asta;
make tatandoekan, bidjil tina altar.
26 'Seg disapoet ĕmas pitoewin ti loehoerna djeung bilikna sakoeriling, kitoe
keneh tatandoekanana; djeung diĕlisan
27 ĕmas sakoeriling. 'Toer dipangnjijeunkeun geulang ĕmas doewa siki ti handapeun ĕlisna, dina doewa beulahna, dina
doewa gigirna, keur imah rantjatan, ba-
28 ris digotong koe eta. 'Djeung njijeun rantjatan kai pilang, sarta disapoet ĕmas.
*a* p. 30 : 1.
29 Djeung deui [a] njijeun minjak lisah soetji, sarta seuseungitan noe aroem pitoewin, tjara boewatan toekang wawangian.
*a* 30 : 23.

## PASAL 38.

Djeung deui njijeun [a] altar koerban doeroekan teja, koe kai pilang; lima asta
pandjangna djeung lima asta roebakna,
djadi pasagi; ari loehoerna tiloe asta.
2 'Sarta didjijeunna make tatandoekan dina opat djoeroena; ari tatandoekanana
bidjil ti dinja; seg altar teh disapoet
3 tambaga. 'Djeung njijeun sakabeh parabot altar, nja eta daloengna, sodokna,
pangepretna, garpoehna sarta wadahna
kĕlĕr; sakabeh parabotna didjijeunna
4 koe tambaga. 'Malah altar teh dipangnjijeunkeun wide, gawe djeudjeutan, koe
tambaga; ajana handapeun palisir altar,
5 ti handap, nĕpi ka tĕngahna. 'Sarta njitak geulang opat siki, ditĕrapkeun kana
opat toengtoengna wide tambaga teja,
6 imah rantjatan. 'Toer njijeun rantjatan
7 kai pilang, sarta disapoet tambaga. 'Seg
rantjatan teh diasoepkeun kana geulang, noe dina doewa beulah altar teja,
soepaja digotong koe eta. Ari altar
teh boengbas, didjijeunna koe papan.
*a* p. 27 : 1.
8 Djeung deui njijeun [a] paso tambaga
teja, reudjeung soekoena tambaga; noe
didjijeun eunteung-eunteung awewe noe
ngagimboeng, [b] anoe sok ngagimboeng
hareupeun lawang himah tĕpangan.
*a* p. 30 : 18. *b* 1 Sam. 2 : 22.
9 Djeung deui njijeun boeroean teja.

Sabeulah ti kidoel dingding boeroean
teh boëh katji gintiran, saratoes asta.
10 'Tihangna doewa poeloeh djeung soe-
koena doewa poeloeh, tambaga; kakait
tihang sarta djeung palangna mah pe-
11 rak. 'Pon kitoe keneh sabeulah ti kaler,
saratoes asta; tihangna doewa poeloeh
djeung soekoena doewa poeloeh, tamba-
ga; kakait tihang sarta djeung palang-
12 na mah perak. 'Dĕmi sabeulah ti koe-
lon dingdingna lima poeloeh asta; ti-
hangna sapoeloeh djeung soekoena sa-
poeloeh; kakait tihang sarta djeung pa-
13 langna perak. 'Kitoe keneh sabeulah ti
wetan, tĕbeh pangbidjilan panon-poë,
14 lima poeloeh asta. 'Dingdingna dina beu-
lah noe hidji lima wĕlas asta; tihangna
15 tiloe djeung soekoena tiloe. 'Kitoe keneh
dina beulah noe hidji deui. Ti dijeueun
djeung ti ditoeëun lawang boeroean teh
dingdingna lima wĕlas asta; tihangna
16 tiloe, soekoena tiloe. 'Sakabeh dingding
boeroean sakoeriling boëh katji ginti-
17 ran. 'Ari soekoe tihang tambaga, kakait
tihang reudjeung palangna mah perak,
kitoe keneh sapoet tjongona perak; ari
eta palang-palang sakabeh tihang boe-
18 roean teh perak. 'Djeung deui tetebeng
lawang boeroean boewatan ahli njong-
ket, roepa biroe langit, woengoe, sakĕ-
lat djeung boëh katji gintiran; eta teh
doewa poeloeh asta pandjangna, ari loe-
hoerna, tĕgĕs roebakna, lima asta, tĕroes
19 djeung dingding boeroean. 'Ari tihangna
opat djeung soekoena opat, tambaga;
kakaitna perak, kitoe keneh sapoet tjo-
ngona djeung palang-palangna perak.
20 'Dĕmi sakabeh pantjoeh balandongan
djeung boeroean sakoeriling tambaga.
21 Ijeu teh lorisan hal balandongan, nja
eta balandongan pĕrtelaän, mangsana
diloris noeroetkeun parentah Moesa, ba-
ris tjangkingan ahli Lewi, [a] koe lantaran
22 Itamar, poetra panghoeloe Haroen. 'Ari
Bĕsalel anak Oeri, anoe anak Hoer, kaom
Joeda teja, geus tjatjap njijeun sanis-
kara, noe koe Pangeran dipiwarang ka
23 Moesa; 'dibatoeran koe Aholiab anak
Ahisamak, kaom Dan teja, noe djadi
patoekangan, djalma radjin, toer bisa
njongket, mĕtakeun biroe langit, woe-
24 ngoe, sakĕlat djeung boëh katji. 'Saka-
beh ĕmas, anoe dipake kana pagawean,
pikeun saniskara pagawean kasoetjian,
nja eta ĕmas pangabakti teja, salapan
likoer talenta, poendjoel toedjoeh ratoes
tiloe poeloeh sekel, [b] noeroetkeun sekel
25 kasoetjian. 'Ari [c] perak ahli pakoempoe-
lan anoe mandjing lorisan teja, saratoes
talenta, poendjoel sareboe toedjoeh ra-
toes toedjoeh poeloeh lima sekel, noe-
26 roetkeun sekel kasoetjian. 'Sahoeloe sa-
beka, nja eta satĕngah sekel, noeroet-
keun sekel kasoetjian, ti oenggal-oeng-
gal djalma noe mandjing lorisan, ti oe-
moer doewa poeloeh taoen ka loehoer;
aja gĕnĕp kĕti, poendjoel tiloe reboe lima
27 ratoes lima poeloeh djiwa. 'Geus kitoe
perak noe saratoes talenta ditjitak di-
djijeun soekoe kasoetjian djeung soekoe
reregan; ka saratoes soekoe make sara-
toes talenta, djadi satalenta sasoekoe.
28 'Ari noe sareboe toedjoeh ratoes toe-
djoeh poeloeh lima teja didjijeun kakait
baris tihang-tihang, sarta dipake nja-
poetan tjongo-tjongona, djeung didjijeun
29 palang-palangna. 'Djeung deui tambaga
pangabakti teja toedjoeh poeloeh talen-
ta, poendjoel doewa reboe opat ratoes
30 sekel. 'Nja eta didjijeun soekoe lawang
himah tĕpangan, djeung altar tambaga,
katoet wide tambaga noe dina altar,
31 sarta sakabeh parabot altar; 'kitoe deui
soekoe boeroean sakoeriling, djeung soe-
koe lawang boeroean, sarta sakabeh
pantjoeh balandongan, djeung sakabeh
pantjoeh boeroean sakoeriling. *a* 4 Moesa
4:28. *b* 3 Moesa 27:25. *c* p. 30:12, 13.

## PASAL 39.

Djeung deui barang biroe langit, woe-
ngoe djeung sakĕlat teja [a] dipake njijeun
papakean songket, baris ngabakti di djĕ-
ro kasoetjian, sarta njijeun papakean
soetji pikeun Haroen; sakoemaha timba-
lan Pangeran ka Moesa teja. *a* p. 31:10.
2 Nja eta njijeun [a] epod teja, ĕmas, biroe
langit, woengoe, sakĕlat djeung boëh
3 katji gintiran. 'Ari ĕmas gĕblegan digĕ-
pengkeun, digoentingan didjijeun kawat,
toeloej ditjampoerkeun ka noe biroe
langit, ka noe woengoe, ka noe sakĕlat
sarta kana boëh katji teja, boewatan
4 djalma radjin. 'Diajaän taktak pangan-
tet; djadi dikantetkeun dina doewa
5 toengtoengna.'Sarta ari beubeur, paranti
nalikeun, anoe aja dina epod, bidjil ti
dinja, sakoemaha boewatan eta keneh,

ĕmas, biroe langit, woengoe, sakĕlat
djeung boĕh katji gintiran; sakoemaha
piwarangan Pangeran ka Moesa teja.
6 'Djeung deui mĕtakeun [b] intĕn angkik,
ditjangkokan ĕmas, dioekiran sabijasa
njijeun tjap, noeroetkeun sagala ngaran
7 poetra Israil. 'Seg pada ditĕrapkeun dina
taktak epod, djadi intĕn pamepelingan,
keur pimangpaäteun oerang Israil; sa-
koemaha timbalan Pangeran ka Moesa
teja. a p. 28 : 6. b p. 28 : 9.
8 Djeung deui njijeun [a] oto teja, boewa-
tan djalma radjin, sakoemaha boewatan
epod keneh, ĕmas, biroe langit, woengoe,
9 sakĕlat djeung boĕh katji gintiran. 'Nja
eta teh pasagi; didjijeunna oto teh nga-
rangkĕp; sadjĕngkal pandjangna, sa-
10 djĕngkal roebakna, ngarangkĕp. 'Seug
ditaretes koe opat djadjar intĕn; noe
sadjadjar jakoet, ratna tjampaka djeung
djamroet; nja eta djadjar noe mimiti.
11 'Ari djadjar noe kadoewa mirah, nilĕm
12 djeung bĕrlijan. 'Ari djadjar noe katiloe
13 hijakin, bidoeri djeung koetjoeboeng. 'Ari
djadjar noe kaopat krisolit, angkik
djeung jaspis. Ditareteskeunana ditjang-
14 kokan ĕmas. 'Ari eta intĕn noeroetkeun
sagala ngaran poetra Israil, doewa wĕ-
las, noeroetkeun ngaran-ngaranna, dioe-
kirna sabijasa tjap; hidji-hidji noeroet-
keun ngaranna, baris noe doewa wĕlas
15 kaom. 'Djeung deui eta dina oto njijeun
rante dioeraj, gawe rara, ĕmas pitoewin.
16 'Malah njijeun tjangkok ĕmas, doewa
siki, sarta ali ĕmas, doewa siki; ari eta
doewa ali ditĕrapkeun kana doewa
17 toengtoeng oto. 'Toeloej eta doewa rara
ĕmas teja ditĕrapkeun kana doewa ali,
18 anoe dina toengtoeng oto. 'Ari doewa
toengtoengna deui noe doewa rara ditĕ-
rapkeun kana doewa tjangkok teja, seg
eta ditĕrapkeun kana taktak epod, sa-
19 beulah ti hareup. 'Sarta njijeun deui
doewa ali ĕmas, ditĕrapkeun kana doe-
wa toengtoeng oto, di sisina, anoe njang-
20 hareup kana epod, ti djĕro. 'Djeung
njijeun deui doewa ali ĕmas, ditĕrapkeun
kana doewa taktak epod, ti handap, sa-
beulah ti hareup, deukeut parantina
ngantet, ti loehoereun beubeur epod te-
21 ja. 'Geus kitoe oto teh lantaran alina di-
talikeun kana ali epod, make tali biroe
langit, soepaja aja di loehoereun beu-
beur epod, djeung soepaja oto teh oelah
pisah tina epod; sakoemaha timbalan
Pangeran ka Moesa teja. a p. 28 : 15.
22 Djeung deui njijeun [a] badjoena epod
teja, gawe tinoen, woengkoel biroe la-
23 ngit. 'Di tĕngah eta badjoe aja lijang,
sapĕrti lijang badjoe kĕre, sarta lijang
teh dipinggiran sakoeriling, soepaja oe-
24 lah soĕh. 'Ari dina kĕlin eta badjoe nji-
jeunna dadalimaän, biroe langit, woe-
25 ngoe djeung sakĕlat, gintiran. 'Malah
njijeun gĕnta ĕmas pitoewin, seg gĕnta
teh ditĕrapkeun kana sĕla-sĕla dadali-
maän, dina kĕlin badjoe sakoeriling, dina
26 sĕla-sĕla dadalimaän; 'gĕnta djeung da-
dalimaän, gĕnta djeung dadalimaän; ki-
toe bae dina kĕlin badjoe sakoeriling,
baris ngabakti; sakoemaha timbalan
Pangeran ka Moesa teja. a p. 28 : 31.
27 Reudjeung njijeun [a] djoebah teja, boĕh
katji, gawe tinoen, pikeun Haroen djeung
28 pikeun poetrana pamĕgĕt. 'Kitoe deui
dastar teja, boĕh katji, djeung kĕrĕpoes
noe aloes teja, boĕh katji, sarta djeung
tjalana lawon bodas teja, boĕh katji
29 gintiran. 'Toer njijeun saboek teja, boĕh
katji gintiran, biroe langit, woengoe
djeung sakĕlat, boewatan ahli njongket;
sakoemaha timbalan Pangeran ka Moe-
sa teja. a p. 28 : 39.
30 Djeung njijeun deui [a] eta djamang,
makoeta kasoetjian teja, ĕmas pitoe-
win, sarta make ditoelisan, toelisna sa-
bijasa njijeun tjap, nja kijeu: Soetji ba-
31 de Pangeran. 'Seg ditĕrapan tali biroe
langit, baris ditĕrapkeun kana dastar,
ti loehoer; sakoemaha timbalan Pange-
ran ka Moesa teja. a p. 28 : 36.
32 Geus tjatjap saliring pagawean balan-
dongan, pagawean himah tĕpangan teja.
Ari didjijeunna koe oerang Israil tĕroes
sapiwarangan Pangeran ka Moesa teja;
33 nja kitoe pisan didjijeunna. 'Tidinja [a] ba-
landongan teh disanggakeun ka Moesa,
nja eta himahna djeung sakabeh pa-
rabotna, tjantelna, papanna, toelakna
34 sarta tihangna katoet soekoena; 'toe-
toep koelit domba beunang ngabeureum,
djeung toetoep koelit doejoeng, sarta
35 reregan tetebeng; 'pĕti pĕrtelaän djeung
rantjatanana, katoet toeroeb pangra-
36 pih; 'medja katoet sakabeh parabotna,
37 reudjeung roti tingalieun; 'adjoeg pi-
toewin kalawan palitana, palita noe koe-
doe ditatakeun, katoet sakabeh para-

38 botna, kitoe deui minjak damar; 'altar
ĕmas, djeung minjak lisah, sarta seu-
seungitan noe aroem; kitoe deui tete-
39 beng lawang himah; 'altar tambaga,
kalawan wide tambaga noe dina altar,
rantjatanana djeung sakabeh parabotna;
40 paso kalawan soekoena; 'dingding boe-
roean, tihangna djeung soekoena, kitoe
deui tetebeng baris lawang boeroean,
tambangna, djeung pantjoehna; sarta
sakabeh bae parabot balandongan pa-
ranti ngabakti, pikeun himah tĕpangan
41 teja. 'Papakean songket, paranti nga-
bakti di djĕro kasoetjian, papakean soetji
pikeun panghoeloe Haroen, kitoe deui
papakean poetrana lalaki, baris mang-
42 hoeloean. 'Sakoemaha piwarangan Pa-
ngeran ka Moesa teja, nja kitoe pisan
koe oerang Israil didjijeunna eta saliring
43 pagawean. 'Toeloej koe Moesa eta sa-
kabeh pagawean ditingalian, geuning
didjijeunna sakoemaha timbalan Pange-
ran; nja kitoe pisan didjijeunna. Seug
koe Moesa pada dibĕrkahan. *a* p. 35:11.

## PASAL 40.

Tidinja Pangeran ngandika ka Moesa,
2 kijeu pangandikana: 'Dina boelan noe
mimiti, dina tanggal hidji, maneh koe-
doe ngadĕgkeun eta balandongan himah
3 tĕpangan. 'Seug eta pĕti pĕrtelaän koe
maneh koedoe diteundeun di dinja, sar-
ta pĕti teh pindingan koe reregan teja.
4 'Geus kitoe koedoe ngasoepkeun medja-
na, bari natakeun anoe baris di loe-
hoerna. Toeloej koedoe ngasoepkeun
5 adjoegna, bari seungeutan palitana. 'Ti-
dinja altar ĕmas paranti ngoekoes teja
koe maneh koedoe diteundeun di hareu-
peun pĕti pĕrtelaän. Seug koedoe ma-
sangkeun tetebeng lawang balando-
6 ngan. 'Geus kitoe altar koerban doeroe-
kan teja koe maneh koedoe diteundeun
di hareupeun lawang balandongan hi-
7 mah tĕpangan. 'Tidinja pasona koe ma-
neh koedoe diteundeun di antara himah
tĕpangan reudjeung altar, bari sakalian
8 dieusian tjai. 'Toeloej koedoe mĕtakeun
boeroeanana sakoeriling, bari masang-
9 keun tetebeng lawang boeroean. 'Geus
kitoe maneh koedoe njokot minjak lisah
teja, bari seug ngaminjakan balandongan
djeung saeusi-eusina; koedoe disoetji-
keun sarta djeung sakabeh parabotna,
10 masingna djadi soetji. 'Toeloej koedoe
ngaminjakan altar koerban doeroekan
sarta djeung sakabeh parabotna; koedoe
disoetjikeun altar teh, [a] masingna altar
11 teh djadi soetji liwat leuwih. 'Seug koe-
doe ngaminjakan paso sarta djeung soe-
12 koena; koedoe disoetjikeun. 'Geus kitoe
maneh koedoe ngadeukeutkeun Haroen
djeung anak-anakna lalaki kana lawang
himah tĕpangan, bari seug dimandian
13 koe tjai. 'Toeloej Haroen koe maneh
koedoe dipapakeanan koe papakean soe-
tji teja, bari seug Haroen diminjakan,
disoetjikeun, sina djadi panghoeloe, nga-
14 bakti ka kami. 'Tidinja anakna lalaki
koe maneh deukeutkeun, seug papake-
15 anan koe djoebah teja; 'sarta koe ma-
neh koedoe pada diminjakan, sakoemaha
nja ngaminjakan ka bapana, sina dja-
radi panghoeloe, ngabakti ka kami.
Djeung deui diminjakanana teh ka da-
rinja minangka tanda kapanghoeloean
16 langgĕng, toeroen-toemoeroen. 'Prak koe
Moesa dilampahkeun; [b] sakoemaha tim-
balan Pangeran ka andjeunna, nja kitoe
pisan ngalampahkeunana. *a* p. 29:37.
*b* p. 39:42.

17 Geus kitoe, [a] dina boelan noe mimiti,
dina taoen noe kadoewa, dina tanggal
hidji, prak balandongan teh diadĕgkeun.
18 'Ari pĕtana Moesa ngadĕgkeun balan-
dongan teh, nja eta neundeun soekoena,
pek masangkeun papanna, djeung nĕrap-
keun toelakna, sarta ngadĕgkeun tihang-
19 na. 'Toeloej meberkeun [b] himah dina
loehoer balandongan, sarta masangkeun
toetoep himah ti loehoerna, sakoemaha
20 timbalan Pangeran ka Moesa teja. 'Geus
kitoe njandak [c] pĕrtelaän teja, diteun-
deun di djĕro pĕti, bari masangkeun
rantjatanana kana pĕti; pek toeroeb
pangrapih teja ditoetoepkeun kana pĕti,
21 ti loehoer. 'Toeloej eta pĕti koe an-
djeunna diasoepkeun kana balandongan,
bari masangkeun reregan tetebeng, min-
dingan pĕti pĕrtelaän; sakoemaha tim-
22 balan Pangeran ka Moesa teja. 'Tidinja
neundeun medja teja di djĕro himah
tĕpangan, sisi balandongan ti kaler, di
23 loewareun reregan. 'Prak natakeun roti
di loehoerna, di pajoeneun Pangeran;
sakoemaha timbalan Pangeran ka Moesa
24 teja. 'Toeloej neundeun adjoegna di djĕ-
ro himah tĕpangan, pabĕnĕran medja,

25 sisi balandongan ti kidoel, 'bari saka-
lian njeungeutan palitana di pajoeneun
Pangeran; sakoemaha timbalan Pange-
26 ran ka Moesa teja. 'Tidinja neundeun
altar ĕmas teja di djĕro himah tĕpa-
27 ngan, di hareupeun reregan. 'Prak dina
loehoer eta ngoekoes koe seuseungitan
noe aroem; sakoemaha timbalan Pa-
28 ngeran ka Moesa teja. 'Seug masang-
29 keun tetebeng lawang balandongan.'Geus
kitoe neundeun altar koerban doeroe-
kan di hareupeun lawang balandongan
himah tĕpangan; prak dina loehoer eta
ngoerbankeun koerban doeroekan djeung
koerban kadaharan; sakoemaha timba-
30 lan Pangeran ka Moesa teja. 'Tidinja
neundeun pasona di antara himah tĕ-
pangan reudjeung altar, bari sakalian
31 dieusian tjai, pikeun ngoembah. 'Toeloej
Moesa, djeung Haroen, sarta poetra Ha-
roen noe lalaki, pada ngoembah pana-
32 nganana djeung dampalna ti dinja. 'Sa-
tijap-tijap rek lĕbĕt ka himah tĕpangan,
sarta satijap-tijap rek ngadeukeutan ka-
na altar, ngaroembah heula; sakoemaha
timbalan Pangeran ka Moesa teja.
33 'Djeung deui andjeunna ngadĕgkeun
boeroeanana sakoeriling balandongan
djeung altarna, sarta masangkeun tete-
beng lawang boeroean. Parantos Moesa
ngalampahkeun padamĕlan teja.

*a* p. 12: 2; 4 Moesa 7: 1. *b* p. 26: 1, 7. *c* p. 25: 16.

34 Geus kitoe [a] mega teja ngalipoetan
kana himah tĕpangan, sarta kamoeljaän
Pangeran ngeusian eta balandongan.
35 'Ari Moesa teu jasaeun lĕbĕt ka himah
tĕpangan, sabab mega teh ngĕnggon
dina loehoer himah, sarta balandongan
36 pinoeh koe kamoeljaän Pangeran. 'Ari
satijap-tijap eta mega oenggah tina loe-
hoer balandongan, [b] broel oerang Israil
arindit; kitoe bae dina sapangleumpa-
37 nganana. 'Sabalikna, oepama eta mega
hanteu oenggah mah, hanteu arindit,
38 tĕpi kana mangsa oenggah. 'Karana
mega Pangeran aja dina loehoer balan-
dongan ti beurang, ari ti peuting aja
seuneu di djĕrona, katendjo koe sakabeh
anak-poetoe Israil; kitoe bae dina sa-
pangleumpanganana.

*a* 4 Moesa 9: 15; 1 Radja 8: 10; Jĕh. 43: 5. *b* p. 13: 21.

---

KITAB KATILOE TI MOESA,

NOE KASĔBAT

# KITAB TJANGKINGAN AHLI LEWI.

---

## PASAL 1.

Tidinja Moesa koe Pangeran disaoer;
geus kitoe ngandika ka andjeunna
ti djĕro himah tĕpangan, kijeu pangan-
dikana:
2 Maneh koedoe mitjatoer ka oerang
Israil, kijeu nja ngomong ka darinja:
Saha-saha djalma di pĕlĕbah maraneh,
noe dek ngahatoerkeun koerban ka Pa-
ngeran, eta maraneh ngahatoerkeun
koerban teh koedoe bangsa tjotjoöan,
bangsa sapi atawa ĕmbe-domba.
3 Oepama koerbanna koerban doeroe-
kan, bangsa sapi, koedoe ngahatoerkeun
noe lalaki, noe taja tjatjadna; [a] diha-
toerkeunana koedoe ka hareupeun la-
wang himah tĕpangan, soepaja mane-
hanana pikamanaheun di pajoeneun Pa-
4 ngeran. 'Prak koedoe noempangkeun
leungeunna kana hoeloe eta koerban
doeroekan; tangtoe kamanah, matak
5 manehanana meunang karapihan. 'Toe-
loej koe manehanana sapi ngora teh
koedoe dipeuntjit di pajoeneun Pange-
ran; seg anak Haroen, panghoeloe-pang-
hoeloe, [b] koedoe ngahatoerkeun gĕtih-
na, dikepretkeun gĕtihna ka sakoeriling
altar, noe di hareupeun lawang himah
6 tĕpangan. 'Geus kitoe koerban doeroe-
kan teh koe eta koedoe [c] disisit koe-
litna, djeung dipotong-potong, noeroet-

7 keun potonganana. 'Sarta anak pang-
hoeloe Haroen koedoe ngajakeun seu-
neu dina altar, bari natakeun soeloeh
8 dina seuneu. 'Pek anak Haroen, pang-
hoeloe-panghoeloe, koedoe natakeun eta
potonganana, hoeloena djeung gadjihna,
kana soeloeh, noe dina seuneu, anoe
9 dina altar. 'Ari eusi-beuteungna djeung
soekoena koedoe dikoembah heula koe
tjai. Seug koe panghoeloe eta sakabehna
koedoe didoeroek dina altar; koerban
doeroekan, koerban seuneu, [d] aämbeuan
matak sĕdĕp baris ka Pangeran.

*a* 5 Moesa 12:13. *b* 5 Moesa 12:27. *c* p. 7:8. *d* 1 Moesa 8:21; 2 Moesa 29:18, 25; Ep. 5:2; Pil. 4:18.

10 Sarta oepama koerbanna bangsa tjo-
tjoöan leutik, bangsa domba atawa ĕm-
be, pikoerbaneun doeroekan, koedoe
ngahatoerkeun noe lalaki, noe taja tja-
11 tjadna. 'Toeloej koe manehanana koe-
doe dipeuntjit gigireun altar, ti kaler,
di pajoeneun Pangeran; seg anak Ha-
roen, panghoeloe-panghoeloe, koedoe
ngepretkeun gĕtihna ka sakoeriling al-
12 tar. 'Geus kitoe koedoe dipotong-potong,
noeroetkeun potonganana, tambah hoe-
loena djeung gadjihna; pek koe pang-
hoeloe koedoe ditatakeun kana soeloeh,
13 noe dina seuneu, anoe dina altar. 'Ari
eusi-beuteungna djeung soekoena koe-
doe dikoembah heula koe tjai. Seug koe
panghoeloe eta sakabehna koedoe di-
hatoerkeun, didoeroek dina altar; koer-
ban doeroekan eta teh, koerban seuneu,
aämbeuan matak sĕdĕp baris ka Pa-
ngeran.

14 Sarta oepama koerbanna ka Pange-
ran koerban doeroekan bangsa manoek,
ngahatoerkeunana koerban teh koedoe
[a] bangsa tikoekoer atawa anak djapati.
15 'Geus kitoe manoek teh koe panghoeloe
koedoe dibawa kana altar, pek dipa-
rijeuskeun hoeloena, bari seug didoeroek
dina altar; ari gĕtihna koedoe dikĕ-
16 tjlakkeun kana bilik altar. 'Dĕmi tĕ-
lihna reudjeung boeloena koedoe dising-
kirkeun, dipitjeun ka sabeulah altar ti
17 wetan, ka [b] ĕnggon lĕboe. 'Sarta ma-
noek teh koedoe disĕwekkeun lĕbah
djangdjangna; hanteu meunang disĕm-
plakkeun. Pek koe panghoeloe manoek
teh koedoe didoeroek dina altar, dina
soeloeh, anoe dina seuneu; koerban doe-
roekan eta teh, koerban seuneu, aäm-
beuan matak sĕdĕp baris ka Pangeran.

*a* p. 5:7. *b* p. 6:10.

## PASAL 2.

Djeung lamoen aja djalma dek nga-
hatoerkeun [a] koerban kadaharan ka
Pangeran, nja eta koerbanna pisara-
teunana tipoeng lĕmĕs, sarta koe ma-
nehanana koedoe dikoetjoeran minjak
2 djeung ditoempangan doepa. 'Toeloej
koedoe dibawa ka anak Haroen, nja
ka panghoeloe-panghoeloe. Geus kitoe
panghoeloe koedoe njokot eta sakeupeul,
tipoengna sawareh djeung minjakna sa-
wareh, kalawan sakabeh doepana; pek
koe panghoeloe eta pangelinganana koe-
doe didoeroek dina altar; [b] koerban seu-
neu, aämbeuan matak sĕdĕp baris ka
3 Pangeran. 'Ari sakarina koerban kada-
haran teh [c] pikeun Haroen djeung pi-
keun anak-anakna lalaki; soetji liwat
leuwih, bagian ti koerban seuneu ka-
goengan Pangeran. *a* 4 Moesa 15:4. *b* p. 1:9. *c* p. 6:16; 10:12; 1 Kor. 9:13.

4 Djeung lamoen maneh dek ngahatoer-
keun koerban kadaharan, sipat beubeu-
leuman, pisarateunana tipoeng lĕmĕs, so-
rabi teu ragian, ditjampoer minjak, ata-
wa opak teu ragian, beunang ngoelasan
5 koe minjak. 'Djeung oepama koerban
maneh koerban kadaharan sipat gogo-
rengan, pisarateunana tipoeng lĕmĕs teu
6 ragian, ditjampoer minjak. 'Koedoe di-
sĕmplekan sarta dikoetjoeran minjak;
7 koerban kadaharan eta teh. 'Djeung
oepama koerban maneh koerban ka-
daharan sipat gogodogan, didjijeunna
koedoe koe tipoeng lĕmĕs make mi-
8 njak. 'Seug koerban kadaharan, anoe
beunang njijeun koe sarat kitoe, koe
maneh koedoe disanggakeun ka Pa-
ngeran, dibawa ka panghoeloe, toeloej
koe panghoeloe koedoe dika-altarkeun.
9 'Geus kitoe panghoeloe koedoe njokot
sawarehna eta koerban kadaharan, nja
eta pangelinganana, pek didoeroek dina
altar; koerban seuneu, aämbeuan matak
10 sĕdĕp baris ka Pangeran. 'Ari sakarina
koerban kadaharan teh pikeun Haroen
djeung pikeun anak-anakna lalaki; soe-
tji liwat leuwih, bagian ti koerban seu-
neu kagoengan Pangeran.
11 Sakabeh koerban kadaharan, anoe

koe maraneh dihatoerkeun ka Pangeran,
didjijeunna teu meunang dihaseuman;
karana sagala ragi djeung sagala madoe
teu meunang didoeroek didjijeun koer-
12 ban seuneu baris ka Pangeran. 'Maraneh
ngahatoerkeun noe kitoe teh ka Pa-
ngeran, sing tjara [a] koerban loeloegoe
hasil, ngan teu meunang didatangkeun
kana altar, didjijeun aämbeuan matak
13 sĕdĕp. 'Djeung saban-saban koerban ma-
neh kadaharan, koe maneh koedoe di-
oejahan; oelah tinggal make oejah pĕr-
djangdjian Allah maneh dina koerban
maneh kadaharan; [b] saban-saban koer-
ban maneh dihatoerkeunana koe maneh
koedoe make oejah. *a* p. 23 : 17, 20.
*b* Mark. 9 : 49; Kol. 4 : 6.

14 Djeung oepama maneh ka Pangeran
dek ngahatoerkeun koerban kadaharan
[a] tjikal beubeunangan, ngahatoerkeu-
nana koerban kadaharan tjikal beubeu-
nangan teh koedoe ranggeujan beunang
njangraj, dibeunjeur, gandoem anjar.
15 'Koedoe koe maneh diajaän minjak sarta
ditoempangan doepa; koerban kadaha-
16 ran eta teh. 'Pek koe panghoeloe koe-
doe didoeroek pangelinganana, beunjeur-
na sawareh djeung minjakna sawareh,
kalawan sakabeh doepana; koerban seu-
neu baris ka Pangeran. *a* 5 Moesa 26 : 2.

## PASAL 3.

Sarta oepama koerbanna [a] koerban pa-
narima, oepama dek ngahatoerkeun
bangsa sapi, boh lalaki, boh awewe, koe-
doe ka pajoeneun Pangeran ngahatoer-
2 keun noe taja tjatjadna. 'Prak koedoe
noempangkeun leungeunna kana hoeloe
koerbanna, bari toeloej koe manehanana
dipeuntjit di hareupeun lawang himah
tĕpangan; seg anak Haroen, panghoeloe-
panghoeloe, koedoe ngepretkeun gĕtihna
3 ka sakoeriling altar. 'Tidinja koe ma-
nehanana sawarehna eta koerban pa-
narima koedoe dihatoerkeun ka Pange-
ran, pikoerbaneun seuneu; nja eta ga-
djih anoe ngalipoetan peudjit, djeung
sakabeh bae gadjih anoe dina peudjit,
4 'kitoe deui noe doewa kaboeboewahan,
katoet gadjih anoe dina kaboeboewa-
han, anoe aja dina bobokong, sarta
djeung lamad anoe dina kalilipa; dila-
5 anna sing sasĕmĕt kaboeboewahan. 'Pek
koe anak Haroen koedoe didoeroek dina
altar, dina loehoer koerban doeroekan,
noe dina soeloeh, anoe dina seuneu;
koerban seuneu, aämbeuan matak sĕdĕp
baris ka Pangeran. *a* p. 7 : 11.
6 Djeung oepama koerbanna bangsa
ĕmbe-domba, pikoerbaneun panarima
baris ka Pangeran, lalaki atawa awewe,
koedoe ngahatoerkeun noe taja tjatjad-
7 na. 'Oepama koerbanna noe dihatoer-
keun teh domba, koedoe koe maneha-
nana dihatoerkeun ka pajoeneun Pa-
8 ngeran. 'Prak koedoe noempangkeun
leungeunna kana hoeloe koerbanna, bari
toeloej koe manehanana dipeuntjit di
hareupeun himah tĕpangan; seg anak
Haroen koedoe ngepretkeun gĕtihna ka
9 sakoeriling altar. 'Tidinja koe mane-
hanana sawarehna eta koerban pana-
rima koedoe dihatoerkeun ka Pangeran,
pikoerbaneun seuneu; nja eta gadjihna,
boentoetna sakabeh, noe koedoe dilaän
pĕlĕbah tjoengtjoeroengan, sarta gadjih
anoe ngalipoetan peudjit, djeung saka-
10 beh bae gadjih anoe dina peudjit, 'ki-
toe deui noe doewa kaboeboewahan,
katoet gadjih anoe dina kaboeboewa-
han, anoe aja dina bobokong, sarta
djeung lamad anoe dina kalilipa; dila-
11 anna sing sasĕmĕt kaboeboewahan. 'Pek
koe panghoeloe koedoe didoeroek dina
altar; kadaharan, nja koerban seuneu
baris ka Pangeran.
12 Djeung oepama koerbanna ĕmbe, koe-
doe koe manehanana dihatoerkeun ka
13 pajoeneun Pangeran.'Prak koedoe noem-
pangkeun leungeunna kana hoeloena,
bari toeloej koe manehanana dipeuntjit
di hareupeun himah tĕpangan; seg anak
Haroen koedoe ngepretkeun gĕtihna ka
14 sakoeriling altar. 'Tidinja koe maneha-
nana sawarehna koedoe dihatoerkeun,
asoep koerbanna, pikoerbaneun seuneu
baris ka Pangeran; nja eta gadjih anoe
ngalipoetan peudjit, djeung sakabeh bae
15 gadjih anoe dina peudjit, 'kitoe deui noe
doewa kaboeboewahan, katoet gadjih
anoe dina kaboeboewahan, anoe aja dina
bobokong, sarta djeung lamad anoe dina
kalilipa; dilaänna sing sasĕmĕt kaboe-
16 boewahan. 'Pek koe panghoeloe koedoe
didoeroek dina altar; kadaharan, nja
koerban seuneu, [a] aämbeuan matak sĕ-
dĕp. Sakabeh gadjih baris ka Pangeran.
*a* p. 1 : 9.

17 Pikoekoeh langgĕng, lampahkeuneun
maraneh toeroen-toemoeroen, dina sa-
kabeh ĕnggon maraneh tjitjing: [a] ari
sakabeh gadjih djeung sakabeh gĕtih
teu meunang dihakan koe maraneh.

[a] 1 Moesa 9:4; 3 Moesa 7:23, 26; 17:10—14; Lal. 15:20, 29.

## PASAL 4.

Aja deui pangandika Pangeran ka Moe-
2 sa, kijeu pangandikana: 'Maneh koe-
doe mitjatoer ka oerang Israil, kijeu
nja pok: Lamoen aja djalma noe boga
dosa, djalan kaloeloepoetan, njorang
salah-sahidji larangan Pangeran, anoe
lain lampahkeuneun, kari-kari dilam-
3 pahkeun salah-sahidji: 'oepama pang-
hoeloe anoe beunang ngaminjakan noe
boga dosa, matak djadi kasalahan ka
djalma noe loba, seug eta teh, tina sa-
bab dosana noe dilampahkeun teja, koe-
doe ngahatoerkeun hidji sapi ngora la-
laki, noe taja tjatjadna, pikoerbaneun
4 dosa baris ka Pangeran. 'Ari eta sapi
koe manehanana koedoe dianteurkeun
ka hareupeun lawang himah tĕpangan,
ka pajoeneun Pangeran. Prak koedoe
noempangkeun leungeunna kana hoeloe
eta sapi, bari toeloej sapi teh dipeun-
5 tjit di pajoeneun Pangeran. 'Tidinja
panghoeloe anoe beunang ngaminjakan
teh [a] koedoe njokot gĕtih eta sapi sa-
wareh, heg dibawa asoep ka himah tĕ-
6 pangan. 'Geus kitoe eta panghoeloe koe-
doe ngantjĕlomkeun tjoeroekna kana
eta gĕtih, bari seg ngepretkeun eta gĕ-
tih saeutik, meunang toedjoeh kali, ka
pajoeneun Pangeran, di hareupeun re-
7 regan kasoetjian. 'Djeung panghoeloe
koedoe nĕrapkeun eta gĕtih saeutik ka-
na tatandoekan altar paragi ngoekoes
aroem-aroeman di pajoeneun Pangeran,
anoe di djĕro himah tĕpangan; dĕmi
gĕtih sapi noe loba mah koedoe diba-
hekeun kana dasar altar koerban doe-
roekan, anoe di hareupeun himah tĕ-
8 pangan. 'Tidinja koedoe njokot sakabeh
gadjih eta sapi koerban dosa, nja eta
gadjih anoe ngalipoetan peudjit, djeung
sakabeh bae gadjih anoe dina peudjit,
9 'kitoe deui [b] noe doewa kaboeboewa-
han, katoet gadjih anoe dina kaboeboe-
wahan, anoe aja dina bobokong, sarta
djeung lamad anoe dina kalilipa; dila-
10 anna sing sasĕmĕt kaboeboewahan, 'sa-
koemaha ditjokotna gadjih sapi koerban
panarima teja. Pek koe panghoeloe koe-
doe didoeroek dina altar koerban doe-
11 roekan. 'Dĕmi koelit eta sapi, djeung
sakabeh laoekna, barĕng hoeloena djeung
soekoena, kitoe deui eusi-beuteungna
12 katoet taina, 'tĕgĕs sapina sakoedjoer,
[c] koedoe dika-loewarkeun ka loewareun
pasanggrahan, ka hidji ĕnggon noe bĕ-
rĕsih, nja ka pamitjeunan lĕboe, bari
toeloej didoeroek koe seuneu, dina soe-
loeh; didoeroekna koedoe dina pami-
tjeunan lĕboe.

[a] p. 6:30. [b] p. 3:4. [c] p. 16:27; Ibr. 13:11.

13 Djeung oepama sapadjĕmoehan Israil
noe kaloeloepoetan, [a] sarta pĕrkarana
boeni ti panon pakoempoelan, nja nga-
lampahkeun salah-sahidji larangan Pa-
ngeran, anoe lain lampahkeuneun, ma-
14 tak djadi pada kasalahan; 'toeloej kanja-
hoan eta dosa, noe koe maranehanana
dilampahkeun teja: seug pakoempoelan
teh koedoe ngahatoerkeun hidji sapi
ngora lalaki, pikoerbaneun dosa; koedoe
dianteurkeun ka hareupeun himah tĕ-
15 pangan. 'Prak kokolot pakoempoelan
koedoe pada noempangkeun leungeunna
kana hoeloe eta sapi, di pajoeneun Pa-
ngeran, bari toeloej sapi teh dipeuntjit
16 di pajoeneun Pangeran. 'Tidinja koe
panghoeloe anoe beunang ngaminjakan
gĕtih eta sapi sawareh koedoe dibawa
17 asoep ka himah tĕpangan. 'Geus kitoe
eta panghoeloe koedoe ngantjĕlomkeun
tjoeroekna kana eta gĕtih, bari seg
ngepretkeun, meunang toedjoeh kali, ka
pajoeneun Pangeran, di hareupeun rere-
18 gan. 'Djeung eta gĕtih saeutik koedoe
ditĕrapkeun kana tatandoekan altar,
anoe di pajoeneun Pangeran, anoe di
djĕro himah tĕpangan; dĕmi gĕtihna noe
loba mah koedoe dibahekeun kana dasar
altar koerban doeroekan, anoe di ha-
19 reupeun himah tĕpangan. 'Tidinja koe-
doe njokot sakabeh gadjihna, pek didoe-
20 roek dina altar.'Koedoe milampah ka eta
sapi sakoemaha milampahna ka sapi
koerban dosa teja; sing tjara kitoe mi-
lampahna ka dinja. Tah, kitoe mara-
nehanana [b] koe panghoeloe koedoe di-
pangnjijeunkeun karapihan; tangtoe pa-
21 da meunang panghampoera. 'Tidinja sa-
pina [c] koedoe dika-loewarkeun ka loe-

wareun pasanggrahan, bari toeloej di-
doeroek, sakoemaha didoeroekna sapi
noe tadi teja; koerban dosa pakoem-
poelan eta teh. *a* 4 Moesa 15 : 24. *b* 4 Moesa
15 : 28. *c* p. 6 : 30.
22 Saoepama aja gĕgĕden noe boga dosa,
ngalampahkeun salah-sahidji larangan
Pangeran Allahna, anoe lain lampah-
keuneun, djalan kaloeloepoetan, matak
23 djadi kasalahan, 'tapi aja noe mere njaho
ka dinja dosana noe dilampahkeun teja:
seug koedoe ngahatoerkeun pikoerba-
neunana, hidji ĕmbe badot, anoe taja
24 tjatjadna. 'Prak koedoe noempangkeun
leungeunna kana hoeloe eta badot, bari
toeloej dipeuntjit dina ĕnggon paranti
meuntjit pikoerbaneun doeroekan, di
pajoeneun Pangeran; koerban dosa eta
25 teh. 'Tidinja panghoeloe koedoe njokot
gĕtih eta koerban dosa saeutik koe tjoe-
roekna, bari seug ditĕrapkeun kana ta-
tandoekan altar koerban doeroekan; dĕ-
mi gĕtihna noe loba mah koedoe diba-
hekeun kana dasar altar koerban doe-
26 roekan. 'Ari sakabeh gadjihna koedoe
didoeroek dina altar, satjara gadjih koer-
ban panarima teja. Tah, kitoe eta koe
panghoeloe koedoe dipangnjijeunkeun
karapihan tina sabab dosana; tangtoe
meunang panghampoera.
27 Djeung oepama [a] djalma noe loba sa-
oerang anoe boga dosa, djalan kaloe-
loepoetan, tina lantaran ngalampahkeun
salah-sahidji larangan Pangeran, anoe
lain lampahkeuneun, matak djadi ka-
28 salahan, 'tapi aja noe mere njaho ka
dinja dosana noe dilampahkeun teja:
seug koedoe ngahatoerkeun pikoerba-
neunana, hidji ĕmbe awewe, noe taja
tjatjadna, tina sabab dosana noe dilam-
29 pahkeun teja. 'Prak koedoe noempang-
keun leungeunna kana hoeloe eta koer-
ban dosa, bari toeloej koerban dosa teh
dipeuntjit dina ĕnggon koerban doeroe-
30 kan. 'Tidinja panghoeloe koedoe njokot
gĕtihna saeutik koe tjoeroekna, bari
seug ditĕrapkeun kana tatandoekan al-
tar koerban doeroekan; dĕmi gĕtihna
noe loba mah koedoe dibahekeun kana
31 dasar altar koerban doeroekan. 'Ari sa-
kabeh gadjihna koedoe dilaän, [b] sakoe-
maha dilaänna gadjih koerban panarima
teja; pek koe panghoeloe koedoe didoe-
roek dina altar; djadi aämbeuan matak
sĕdĕp baris ka Pangeran. Tah, kitoe eta
koe panghoeloe koedoe dipangnjijeun-
keun karapihan; tangtoe meunang pang-
hampoera. *a* 4 Moesa 15 : 27. *b* p. 3 : 14.
32 Djeung oepama koerbanna, noe koe eta
dek disanggakeun keur pikoerbaneun do-
sa teh, anak domba, koedoe njanggakeun
33 noe awewe, noe taja tjatjadna. 'Prak
koedoe noempangkeun leungeunna kana
hoeloe eta koerban dosa, bari toeloej
dipeuntjit dina ĕnggon paragi meuntjit
pikoerbaneun doeroekan, baris djadi
34 koerban dosa. 'Tidinja panghoeloe koe-
doe njokot gĕtih koerban dosa teh saeu-
tik koe tjoeroekna, bari seug ditĕrap-
keun kana tatandoekan altar koerban
doeroekan; dĕmi gĕtihna noe loba mah
koedoe dibahekeun kana dasar altar.
35 'Ari sakabeh gadjihna koedoe dilaän,
sakoemaha dilaänna gadjih domba koer-
ban panarima teja; pek koe panghoeloe
koedoe didoeroek dina altar, dina loe-
hoer koerban seuneu kagoengan Pange-
ran. Tah, kitoe eta koe panghoeloe koe-
doe dipangnjijeunkeun karapihan tina
sabab dosana noe dilampahkeun teja;
tangtoe meunang panghampoera.

## PASAL 5.

Djeung lamoen aja djalma noe boga
dosa, ngadenge sora panjapa, poegoeh
djadi saksi, boh waspada, boh njaho bae,
oepama teu dioeningakeun, estoe nang-
2 goeng kadorakaänana. 'Atawa lamoen
aja djalma [a] noe antĕl kana naon-naon
noe nadjis, boh ka [b] bangke barahala
noe nadjis, boh ka bangke tjotjoöan noe
nadjis, boh ka bangke noe tingkarajap
noe nadjis, sanadjan boeni ti maneha-
3 nana, estoe kanadjisan sarta salah. 'Ata-
wa lamoen aja noe antĕl kana kanadji-
san manoesa, kana naon bae kanadjisa-
nana noe sok matak nadjis, sanadjan
boeni ti manehanana, ana geus kanja-
4 hoan koe manehanana, estoe salah. 'Ata-
wa lamoen aja djalma noe soempah,
datang ka katalandjoeran koe biwirna,
rek migawe goreng atawa rek migawe
hade, naon bae pĕrkarana manoesa ka-
talandjoeran kalawan soempah, sana-
djan boeni ti manehanana, ana geus
kanjahoan koe manehanana, estoe salah
5 koe salah-sahidji hal kitoe. 'Geus kitoe,
lamoen aja noe salah koe salah-sahidji

pĕrkara noe tadi, koedoe ngakoekeun
anoe matak manehanana boga dosa,
6 'djeung koedoe njanggakeun ka Pange-
ran [c] pikoerbaneunana kasalahan, tina
sabab dosana noe dilampahkeun teja,
tjotjoöan leutik awewe, hidji anak dom-
ba atawa hidji ĕmbe, pikoerbaneun dosa.
Seg koe panghoeloe eta koedoe dipang-
njijeunkeun karapihan tina sabab dosana.
*a* 2 Kor. 6:17. *b* p. 11:24. *c* p. 7:1—7.
7 Djeung oepama teu katĕpi koe leu-
ngeunna noe pimahieun ka anak domba
sasiki, seg pikoerbaneunana kasalahan,
anoe koe eta koedoe disanggakeun ka
Pangeran tina sabab dosana, [a] tikoe-
koer doewa atawa anak djapati doe-
wa; noe hidji pikoerbaneun dosa, noe
8 hidji deui pikoerbaneun doeroekan. 'Nja
eta koe manehanana koedoe dibawa ka
panghoeloe; seug koedoe dihatoerkeun,
ngaheulakeun anoe baris koerban dosa;
pek diparijeuskeun hoeloena saloehoe-
reun beuheungna, tapi teu meunang di-
9 sĕmplakkeun. 'Pek gĕtih koerban dosa
teh saeutik koedoe dikepretkeun kana
bilik altar, dĕmi gĕtihna noe kari koe-
doe dikĕtjlakkeun kana dasar altar;
10 koerban dosa eta teh. 'Ari noe hidji deui
koedoe didjijeun koerban doeroekan, [b]
noeroetkeun hoekoemna. Tah, kitoe eta
koe panghoeloe koedoe dipangnjijeun-
keun karapihan tina sabab dosana noe
dilampahkeun teja; tangtoe meunang
panghampoera. *a* p. 12:8. *b* p. 1:14.
11 Djeung oepama teu katĕpi koe leu-
ngeunna njanggakeun doewa tikoekoer
atawa doewa anak djapati, seg pikoer-
baneunana, noe koe manehanana koe-
doe disanggakeun sabab dosana, tipoeng
lĕmĕs [a] sapĕrpoeloeh epa, pikoerbaneun
dosa; teu meunang [b] diajaän minjak,
sarta teu meunang ditoempangan doepa,
12 da koerban dosa eta teh. 'Toeloej koe
manehanana koedoe dibawa ka pang-
hoeloe. Geus kitoe panghoeloe koedoe
njokot eta sakeupeul, nja eta pangelinga-
nana, [c] pek didoeroek dina altar, dina
loehoer koerban seuneu kagoengan Pa-
13 ngeran; koerban dosa eta teh. 'Tah,
kitoe eta koe panghoeloe koedoe di-
pangnjijeunkeun karapihan tina sabab
dosana noe dilampahkeun, dina salah-
sahidji pĕrkara noe tadi teja; tangtoe
meunang panghampoera. [d] Ari sakarina
pikeun panghoeloe, satjara koerban ka-
daharan. *a* 2 Moesa 16:36. *b* p. 2:1.
*c* p. 2:2, 9; 4:35. *d* p. 2:3.
14 Aja deui pangandika Pangeran ka
15 Moesa, kijeu pangandikana: 'Lamoen
aja djalma noe migawe salah, boga dosa
djalan kaloeloepoetan dina barang soe-
tji kagoengan Pangeran, nja eta koe-
doe njanggakeun ka Pangeran pikoer-
baneunana kasalahan, bangsa tjotjoöan
leutik, hidji domba lalaki noe taja tja-
tjadna, [a] sataksiran maneh, make se-
kel perak, [b] noeroetkeun sekel kasoe-
16 tjian, pikoerbaneun kasalahan. 'Ari eta
noe matak dosa dina barang soetji teja
koe manehanana koedoe diganti, djeung
[c] koedoe ditambahan sapĕrlimana, sok
diselehkeun ka panghoeloe. Toeloej eta
koe panghoeloe koedoe dipangnjijeun-
keun karapihan, lantaranana domba
koerban kasalahan teja; tangtoe meu-
nang panghampoera. *a* p. 27:2, 12.
*b* p. 27:25. *c* p. 22:14.
17 Sarta oepama aja djalma noe boga
dosa, ngalampahkeun salah-sahidji lara-
ngan Pangeran, anoe lain lampahkeu-
neun, sanadjan teu njahoëun oge, salah
bae, estoe nanggoeng kadorakaänana.
18 'Seug koedoe njanggakeun bangsa tjotjo-
oan leutik, hidji domba lalaki noe taja tja-
tjadna, sataksiran maneh, pikoerbaneun
kasalahan, dibawa ka panghoeloe. Toe-
loej eta koe panghoeloe koedoe dipang-
njijeunkeun karapihan, tina sabab ka-
loeloepoetanana, noe koe manehanana
dilampahkeun bari teu njahoëun teja;
19 tangtoe meunang panghampoera. 'Koer-
ban kasalahan eta teh, da poegoeh ma-
nehanana salah ka Pangeran.

## PASAL 6.

Aja deui pangandika Pangeran ka Moe-
2 sa, kijeu pangandikana: 'Lamoen aja
djalma noe boga dosa, migawe salah
ka Pangeran, nganglĕs ka sasama djal-
ma pĕrkara titipan, atawa pĕrkara teu-
teundeunan leungeun, atawa pĕrkara ka-
rinah, atawa nganijaja ka sasama djalma;
3 'atawa manggih anoe leungit, seg ngang-
lĕs, bari soempah, tapi bohong; naon
bae noe dilampahkeun koe manoesa,
salah-sahidji lampah kitoe, anoe matak
4 dosa; 'geus kitoe, lamoen boga dosa
sarta salah, koedoe [a] moelangkeun beu-

nangna ngarinah, atawa beunangna nga-
nijaja, atawa titipan, anoe dititipkeun
ka manehanana, atawa noe leungit,
5 beunangna manggih teja, 'atawa naon
bae, anoe matak manehanana soempah,
tapi bohong; koedoe diganti sahargana,
[b] sarta ditambahan sapĕrlima, dibikeun-
na ka noe boga, samangsa njanggakeun
6 koerbanna kasalahan. 'Ari koerbanna
kasalahan, anoe koe manehanana koe-
doe disanggakeun ka Pangeran, bangsa
tjotjooăn leutik, hidji domba lalaki noe
taja tjatjadna, sataksiran maneh, pikoer-
baneun kasalahan; koedoe dibawa ka
7 panghoeloe. 'Toeloej eta koe panghoeloe
koedoe dipangnjijeunkeun karapihan di
pajoeneun Pangeran; tangtoe meunang
panghampoera, naon bae lampah kitoe
noe koe manehanana dilampahkeun,
anoe matak salah. *a* Jŏb. 33:14, 15.
*b* p. 22:14.

8 Aja deui pangandika Pangeran ka
9 Moesa, kijeu pangandikana: 'Maneh koe-
doe marentah ka Haroen djeung ka
anak-anakna lalaki, kijeu nja pok: Ijeu
teh papakon koerban doeroekan: ari
koerban doeroekan teh koedoe aja dina
paseuneuan dina loehoer altar sapeu-
peuting, tĕpi ka isoek; djadi seuneu
altar teh koedoe sina majĕng hoeroeng-
10 na dina altar. 'Seug panghoeloe koe-
doe make badjoena lawon bodas, djeung
ditjalana lawon bodas dina awakna,
bari toeloej ngalaăn lĕboe, oeroet koer-
ban doeroekan, noe dilĕboer koe seuneu
dina altar; sok diteundeun gigireun al-
11 tar. 'Tidinja koedoe tjoetjoel papake-
anana, bari seug make papakean sedjen;
geus kitoe [a] ngaloewarkeun eta lĕboe
ka loewareun pasanggrahan, ka ĕnggon
12 noe bĕrĕsih. 'Ari seuneuna dina altar
koedoe sina majĕng hoeroengna, hanteu
meunang pareum; sarta saban-saban
wantji isoek panghoeloe koedoe nga-
hoeroengkeun deui soeloeh dina seuneu,
bari natakeun koerban doeroekan dina
loehoer eta, djeung koedoe dina loehoer
eta ngadoeroek gadjih koerban pana-
13 rima. 'Seuneu teh koedoe sina majĕng
hoeroengna dina altar teu pĕtot-pĕtot;
hanteu meunang pareum. *a* p 4:12.

14 Sarta [a] ijeu teh papakon koerban ka-
daharan: ari eta teh koe anak Haroen
koedoe dihatoerkeun ka pajoeneun Pa-
15 ngeran, ka hareupeun altar. 'Geus kitoe
koedoe njokot eta sakeupeul, tipoeng lĕ-
mĕs koerban kadaharan sawareh djeung
minjakna sawareh, kalawan sakabeh
doepa, noe dina loehoer koerban kada-
haran, bari toeloej didoeroek dina altar;
aămbeuan matak sĕdĕp, [b] nja pange-
16 linganana, baris ka Pangeran. 'Ari sa-
karina eta koerban keur hakaneun Ha-
roen djeung anak-anakna lalaki; diha-
kanna di ĕnggon soetji, hanteu diragian;
nja dihakanna teh di boeroean himah
17 tĕpangan. 'Dibeuleumna [c] oelah make
dihaseuman. Nja eta doeoemanana, koe
kami dipaparinkeun ka darinja ti koer-
ban seuneu anoe kami; soetji liwat leu-
wih eta teh, satjara koerban dosa djeung
18 tjara koerban kasalahan. 'Noe pinga-
hakaneun eta, nja sakoer anak Haroen
noe lalaki. Pikoekoeh langgĕng ka ma-
raneh toeroen-toemoeroen, bagian ti
koerban seuneu kagoengan Pangeran.
Saha-saha noe njabak ka noe kitoe,
eta pisoetjieun. *a* 4 Moesa 15:4.
*b* p. 2:2. *c*. p. 2:11.

19 Aja deui pangandika Pangeran ka
20 Moesa, kijeu pangandikana: 'Ijeu teh
pikoerbaneun Haroen djeung anak-anak-
na lalaki, anoe koedoe dihatoerkeun ka
Pangeran, mangsa poĕan diminjakana-
na: sapĕrpoeloeh epa tipoeng lĕmĕs, pi-
koerbaneun kadaharan, lampahkeuneun
teu pĕtot-pĕtot; noe saparo wantji isoek,
21 noe saparo deui wantji sore. 'Didjijeun-
na dina panggorengan, make minjak;
nja disanggakeunana beunang meuleum;
[a] dihatoerkeunana koerban kadaharan
teh masing garing, sarta beunang njĕm-
plekan, aămbeuan matak sĕdĕp baris
22 ka Pangeran. 'Ari panghoeloe anoe di-
minjakan, noe ngaganti Haroen ti anak-
na, koedoe milampah pon kitoe keneh;
pikoekoeh langgĕng; koedoe didoeroek
baris ka Pangeran, datang ka bĕrĕsihna.
23 'Sakabeh koerban kadaharan ti pang-
hoeloe koedoe datang ka bejakna, han-
teu meunang dihakan. *a* p. 2:5, 6.

24 Aja deui pangandika Pangeran ka
25 Moesa, kijeu pangandikana: 'Maneh koe-
doe mitjatoer ka Haroen djeung ka
anak-anakna lalaki, kijeu nja pok: Ijeu
teh papakon koerban dosa. [a] Dina ĕng-
gon paragi meuntjit koerban doeroekan,
nja di dinja ge koedoe dipeuntjit koer-

ban dosa, di pajoeneun Pangeran; soetji
26 liwat leuwih eta teh. 'Panghoeloe noe
mětakeun koerban dosa teja [b] noe pi-
ngahakaneun eta di ěnggon soetji; di-
hakanna koedoe di boeroean himah tě-
27 pangan. 'Saha-saha noe njabak ka la-
oekna, eta pisoetjieun; djeung oepama
aja papakean kakepretan gětihna, nja
eta noe kakepretan teh koe maneh koe-
doe diseuseuh di ěnggon noe soetji.
28 'Djeung deui wadah sipat taneuh, anoe
dipake ngoeloeb eta, koedoe dipeupeus-
keun, sarta oepama dikoeloebna dina
wadah sipat tambaga, koedoe dikosok
29 djeung dikoembah koe tjai. 'Sakoer djal-
ma lalaki di panghoeloe-panghoeloe [c]
noe pingahakaneun eta; soetji liwat
30 leuwih eta teh. 'Ngan ari sakoer koer-
ban dosa, [d] noe gětihna diasoepkeun
kana himah těpangan, baris njijeun ka-
rapihan di djěro kasoetjian, eta mah
teu meunang dihakan; [e] koedoe didoe-
roek koe seuneu. *a* p. 1: 3. *b*. p. 10: 17, 18;
Hos. 4: 8. *c* p. 7: 6. *d* p. 4: 15. *e* p. 4: 12. Ibr. 13: 11.

PASAL 7.

Sarta ijeu teh papakon koerban kasa-
lahan; soetji liwat leuwih eta teh.
2 'Dina ěnggon [a] paragi meuntjit koerban
doeroekan, nja di dinja ge koedoe di-
peuntjit koerban kasalahan, sarta gě-
tihna koedoe dikepretkeun ka sakoeri-
3 ling altar. 'Ari sakabeh gadjihna koe-
doe dihatoerkeun, nja eta boentoetna,
sarta gadjih anoe ngalipoetan peudjitna,
4 'kitoe deui [b] noe doewa kaboeboewa-
han, katoet gadjih anoe dina kaboe-
boewahan, anoe aja dina bobokong,
sarta djeung lamad anoe dina kalilipa;
dilaänna sing sasěmět kaboeboewahan.
5 'Toeloej eta sakabehna koe panghoeloe
koedoe didoeroek dina altar; koerban
seuneu baris ka Pangeran, nja koerban
6 kasalahan eta teh. 'Sakoer djalma la-
laki di panghoeloe-panghoeloe [c] noe pi-
ngahakaneun eta; dihakanna koedoe di-
na ěnggon soetji; soetji liwat leuwih eta
7 teh. 'Sakoemaha koerban dosa, [d] nja
kitoe keneh koerban kasalahan, toenggal
sapapakon; panghoeloe noe njijeun ka-
rapihan koe lantaran eta, nja eta noe
8 pibogaeun. 'Djeung deui panghoeloe noe
ngahatoerkeun koerban doeroekan ti
djalma, eta koelit koerban doeroekan
anoe dihatoerkeun teh, nja panghoeloe
9 teja noe pibogaeun. 'Kitoe keneh saka-
beh koerban kadaharan, sipat beubeu-
leuman, djeung sakabeh sipat gogodo-
gan, sarta sipat gogorengan, pikeun
panghoeloe anoe ngahatoerkeun inja;
10 nja eta noe pibogaeun. 'Ari sakabeh
koerban kadaharan, noe ditjampoer
minjak sarta noe toehoer, nja sakabeh
anak Haroen lalaki noe pibogaeun, rata
saoerang-saoerang. *a* p. 1: 3. *b* p. 3: 4.
*c* p. 6: 29. *d* p. 14: 13.
11 Sarta ijeu teh papakon koerban pa-
narima, anoe dihatoerkeun ka Pange-
12 ran. 'Oepama dihatoerkeunana asoep
pamoedji, seg [a] koerban pamoedji teh
dihatoerkeunana koedoe dibarěngan so-
rabi teu ragian, ditjampoer minjak,
djeung opak teu ragian, dioelasan mi-
njak, sarta koeweh ditjampoer minjak,
13 tipoeng lěměs beunang meuleum. 'Djaba
tina koeweh, pikoerbaneunana deui noe
koedoe dihatoerkeun, roti make dihaseu-
man, ditambahkeun ka koerbanna pa-
14 narima noe asoep pamoedji teja. 'Ari
koeweh noe sasiki ti oenggal-oenggal
koerban koedoe dihatoerkeun, djadi pi-
hatoeraneun Pangeran; noe sadjaba ti
eta pikeun panghoeloe, anoe ngepret-
keun gětih koerban panarima; nja eta
15 noe pibogaeun. 'Ari laoek koerban pa-
narima noe asoep pamoedji teh, [b] koe-
doe dihakan dina poëan dihatoerkeu-
nana; oelah aja noe dikarikeun těpi ka
16 isoek. 'Tatapi oepama koerbanna [c] koer-
ban panadaran atawa pangabakti ba-
waning soeka, koedoe dihakan dina
poëan dihatoerkeunana koerbanna, sar-
ta noe kari koedoe dihakan isoekna.
17 'Ari sesana laoek eta koerban dina poë
noe katiloe koedoe didoeroek koe seu-
18 neu. 'Oepama laoek koerbanna panari-
ma dihakan dina poë noe katiloe mah,
hanteu kamanah, moal koengsi diitoeng-
keun ka noe ngahatoerkeun; lampah
kitoe matak idjid. Saha-saha djalma
noe ngahakan, nanggoeng kadorakaäna-
19 na. 'Djeung deui laoek, anoe antěl kana
naon-naon noe nadjis, teu meunang di-
hakan; koedoe didoeroek koe seuneu.
Ari moenggoeh laoek teja, saha-saha
djalma noe běrěsih, meunang ngahakan
20 eta laoek. 'Tatapi saha-saha djalma, noe
ngahakan laoek koerban panarima, noe

kagoengan Pangeran, eukeur dirina ka-
nadjisan mah, [d] nja eta djalma koedoe
21 dibasmi, dileungitkeun ti bangsana. 'Sar-
ta lamoen aja djalma antĕl kana naon-
naon noe nadjis, kana kanadjisan ma-
noesa, atawa [e] ka sato noe nadjis, ata-
wa ka sipat nista noe nadjis, seg nga-
hakan laoek koerban panarima, noe
kagoengan Pangeran, nja eta djalma
koedoe dibasmi, dileungitkeun ti bang-
sana. *a* p. 22: 29. *b* p. 19: 6. *c* p. 22: 18; 4 Moesa
15: 3; 29: 39. *d* 1 Moesa 17: 14. *e* p. 11: 8, 26, 39.
22 Aja deui pangandika Pangeran ka
23 Moesa, kijeu pangandikana: 'Maneh koe-
doe mitjatoer ka oerang Israil, kijeu
nja pok: [a] Sagala gadjih sapi, domba
djeung ĕmbe teu meunang dihakan koe
24 maraneh. 'Ari gadjih noe paeh bangkar,
djeung gadjih noe paeh disasaäk, meu-
nang dipake kana sagala pagawean, tapi
teu pisan meunang dihakan koe mara-
25 neh. 'Karana saha-saha noe ngahakan
gadjih sato, bangsa noe sok dihatoer-
keun, didjijeun koerban seuneu baris ka
Pangeran, nja eta djalma noe ngahakan
teh koedoe dibasmi, dileungitkeun ti
26 bangsana. 'Djeung deui [b] sagala gĕtih
teu meunang dihakan koe maraneh di
sakabeh ĕnggon maraneh tjitjing, boh
27 manoek, boh tjotjoöan. 'Saha-saha djal-
ma noe ngahakan gĕtih, naon bae, nja
eta djalma koedoe dibasmi, dileungit-
keun ti bangsana. *a* p. 3: 17. *b* p. 3: 17; 17: 10.
28 Aja deui pangandika Pangeran ka
29 Moesa, kijeu pangandikana: 'Maneh koe-
doe mitjatoer ka oerang Israil, kijeu nja
pok: Saha-saha djalma noe ngahatoer-
keun koerbanna panarima ka Pangeran,
koedoe njanggakeun pikoerbaneunana
ka Pangeran tina koerbanna panari-
30 ma. 'Leungeunna sorangan noe koedoe
njanggakeun pikoerbaneun seuneu ka-
goengan Pangeran; noe koedoe disang-
gakeun teh, nja eta gadjih reudjeung
dada, soepaja dadana [a] diasongkeun ka
pajoeneun Pangeran, djadi koerban aso-
31 ngan. 'Ari gadjihna koe panghoeloe koe-
doe didoeroek dina altar; dĕmi dadana
mah pikeun Haroen djeung pikeun anak-
32 anakna lalaki. 'Djeung deui tĕtĕpak ti
katoehoe koe maraneh koedoe dibikeun,
pihatoeraneun panghoeloe ti koerban
33 maraneh panarima. 'Saha-saha anak Ha-
roen, noe ngahatoerkeun gĕtih koerban
panarima, sarta djeung gadjihna, nja eta
noe pibogaeun tĕtĕpak ti katoehoe teja,
34 djadi doeoemanana. 'Karana [b] ari dada
koerban asongan djeung tĕtĕpak koerban
hatoeran koe kami ditjandak ti oerang Is-
rail, ti koerbanna panarima, sarta koe ka-
mi dipaparinkeun ka panghoeloe Haroen
djeung ka anak-anakna lalaki, djadi pi-
35 koekoeh langgĕng, ti oerang Israil. 'Ki-
toe bĕrkahna diminjakanana Haroen
djeung diminjakanana anak-anakna la-
laki, ti koerban seuneu kagoengan Pa-
ngeran, mangsa poëan dipiwarang nga-
dareuheus, soepaja djadi panghoeloe,
36 ngabakti ka Pangeran; 'anoe koe Pa-
ngeran ditimbalkeun basa eta koe an-
djeunna diminjakan, koedoe dibikeun ka
darinja koe oerang Israil. Pikoekoeh
langgĕng ka maraneh, toeroen-toemoe-
roen. *a* 2 Moesa 29: 24. *b* 2 Moesa 29: 27.
37 Tah, kitoe papakon koerban doeroe-
kan, koerban kadaharan, koerban dosa,
koerban kasalahan, koerban keupeulan
38 sarta koerban panarima, 'anoe koe Pa-
ngeran ditimbalkeun ka Moesa, basa di
goenoeng Sinai, basana miwarang oe-
rang Israil ngahatoerkeun koerban-
koerbanna ka Pangeran, di tĕgal lĕga
Sinai.

## PASAL 8.

Tidinja Pangeran ngandika ka Moesa,
2 kijeu pangandikana: 'Maneh [a] geura
njokot Haroen djeung anak-anakna la-
laki, kitoe deui eta papakean, djeung
minjak lisah, djeung sapi ngora lalaki
pikoerbaneun dosa, djeung domba la-
laki noe doewa siki, sarta boboko noe
3 dieusi anoe teu ragian teja, 'bari saka-
lian ngoempoelkeun sapadjĕmoehan ka
hareupeun lawang himah tĕpangan.
4 'Prak Moesa ngalampahkeun sakoema-
ha timbalan Pangeran ka andjeunna
teja; teu lila padjĕmoehan teh geus
koempoel ka hareupeun lawang himah
5 tĕpangan. 'Pok Moesa ngalahir ka pa-
djĕmoehan teh: Ijeu teh pĕrkara, noe
koe Pangeran dipiwarang dilampah-
keun. *a* 2 Moesa 29.
6 Tidinja Haroen djeung poetra-poetra-
na lalaki koe Moesa dideukeutkeun, seug
7 pada dimandian koe tjai. 'Pek Haroen
dianggoan djoebah sarta dibeulitan sa-
boek; [a] seug dianggoan badjoe epod

djeung ditĕrapan epodna, bari dibeuli-
tan beubeur epod, disaboekan koe eta.
8 'Toeloej ditĕrapan oto, bari sakalian ka-
na oto ngasoepkeun eta Oerim djeung
9 Toemim teja. 'Tidinja mastakana di-
teundeunan dastar, sarta kana dastar,
ti hareupna, nĕrapkeun eta djamang
ĕmas, [b] nja eta makoeta soetji; sakoe-
maha timbalan Pangeran ka Moesa teja.

*a* 2 Moesa 28 : 4. *b* 2 Moesa 29 : 6.

10 Geus kitoe Moesa njandak [a] eta mi-
njak lisah, bari toeloej ngaminjakan ba-
landongan djeung saeusi-eusina, disaroe-
11 tjikeun. 'Seug dianggo ngepret kana al-
tar, meunang toedjoeh kali, diminjakan
altar teh djeung sakabeh parabotna,
kitoe deui ngaminjakan eta paso djeung
12 soekoena, disaroetjikeun. 'Toeloej ngoe-
tjoerkeun minjak lisah teh saeutik [b] ka
mastaka Haroen, dilisahan Haroen teh,
13 disoetjikeun. 'Tidinja poetra Haroen noe
lalaki koe Moesa dideukeutkeun, seug
pada dianggoan djoebah sarta dibeuli-
tan saboek, bari dikĕrĕpoesan; sakoe-
maha timbalan Pangeran ka Moesa teja.

*a* 2 Moesa 30 : 25; Ibr. 9 : 21. *b* 2 Moesa 29 : 7.

14 Geus kitoe Moesa ngadeukeutkeun [a]
eta sapi ngora pikoerbaneun dosa teja;
prak Haroen djeung poetrana lalaki pa-
da noempangkeun pananganana kana
15 hoeloe eta sapi pikoerbaneun dosa. 'Pek
dipeuntjit. Seug Moesa njandak gĕtihna,
bari toeloej ditĕrapkeun [b] kana tatan-
doekan altar sakoeriling, koe tjoeroek-
na, djadi mĕrĕsihan altar; ari gĕtih noe
loba mah koe andjeunna dikoetjoerkeun
kana dasar altar; djadi altar teh di-
soetjikeun, dipangdamĕlkeun karapihan.
16 'Tidinja njandak sakabeh gadjih, anoe
dina peudjit, kitoe deui lamad kalilipa,
sarta noe doewa kaboeboewahan, ka-
toet gadjihna, seug koe Moesa didoe-
17 roek dina altar. 'Dĕmi sapina, nja eta
koelitna, laoekna djeung taina, [c] koe
andjeunna didoeroek koe seuneu di loe-
wareun pasanggrahan; sakoemaha tim-
balan Pangeran ka Moesa teja.

*a* 2 Moesa 29 : 10. *b* p. 16 : 18. *c* 2 Moesa 29 : 14.

18 Geus kitoe Moesa ngadeukeutkeun eta
domba lalaki pikoerbaneun doeroekan
teja; prak Haroen djeung poetrana la-
laki pada noempangkeun pananganana
19 kana hoeloe eta domba. 'Pek dipeun-
tjit. Seug Moesa ngepretkeun gĕtihna
20 ka sakoeriling altar. 'Toeloej domba teh
koe andjeunna dipotong-potong, noe-
roetkeun potonganana; ari hoeloena,
djeung potonganana, sarta gadjihna, koe
21 Moesa didoeroek. 'Dĕmi eusi-beuteung-
na djeung soekoena dikoembah heula
koe tjai; [a] pek sadomba kabeh koe Moesa
didoeroek dina altar; koerban doeroe-
kan eta teh; aämbeuan matak sĕdĕp;
koerban seuneu eta teh bade ka Pa-
ngeran; sakoemaha timbalan Pangeran
ka Moesa teja.

*a* 2 Moesa 29 : 18.

22 Geus kitoe Moesa ngadeukeutkeun [a]
domba lalaki noe hidji deui, domba koer-
ban keupeulan teja; prak Haroen djeung
poetrana lalaki pada noempangkeun pa-
23 nanganana kana hoeloe eta domba. 'Pek
dipeuntjit. Toeloej Moesa njandak gĕ-
tihna saeutik, ditĕrapkeun kana gaga-
ber tjĕpil Haroen ti katoehoe, kitoe deui
ka indoeng pananganana ti katoehoe
sarta ka indoeng dampalna ti katoehoe.
24 'Tidinja poetra Haroen lalaki koe Moesa
dideukeutkeun, seug nĕrapkeun eta gĕ-
tih saeutik kana gagaber tjĕpilna ti ka-
toehoe, kitoe deui ka indoeng pana-
nganana ti katoehoe sarta ka indoeng
dampalna ti katoehoe. Toeloej gĕtihna
noe loba koe Moesa dikepretkeun ka
25 sakoeriling altar. 'Tidinja njandak ga-
djihna, djeung boentoetna, sakabeh ga-
djih anoe dina peudjit, kitoe deui lamad
kalilipa, sarta noe doewa kaboeboewa-
han, katoet gadjihna, reudjeung tĕtĕpak
26 katoehoe. 'Sarta [b] tina boboko anoe
teu ragian, noe di pajoeneun Pangeran
teja, njandak koeweh teu ragian sasiki,
djeung sorabi roti minjakan sasiki, sarta
opak sasiki, seug koe andjeunna diteun-
deun dina loehoer eta gadjih sarta dina
27 loehoer tĕtĕpak katoehoe teja. 'Sok eta
sakabehna koe andjeunna diselehkeun
[c] ka panangan Haroen djeung ka pa-
nangan poetra-poetrana lalaki, heug di-
asongkeun ka pajoeneun Pangeran, djadi
28 koerban asongan. 'Geus kitoe koe Moesa
ditjandak deui ti pananganana, bari seug
didoeroek dina altar, dina loehoer koer-
ban doeroekan teja; koerban keupeulan
eta teh, aämbeuan matak sĕdĕp; koer-
ban seuneu eta teh bade ka Pangeran.
29 'Toeloej Moesa njandak dadana, heug
diasongkeun ka pajoeneun Pangeran, dja-
di koerban asongan; [d] nja eta doeoeman

Moesa ti domba koerban keupeulan; sa-
koemaha timbalan Pangeran ka Moesa
teja. *a* 2 Moesa 29 : 19. *b* 2 Moesa 29 : 2, 3.
*c* 2 Moesa 29 : 24. *d* 2 Moesa 29 : 26.
30 Tidinja Moesa njandak saeutik minjak
lisah djeung saeutik gĕtih anoe dina altar,
pek dikepretkeun ka Haroen djeung ka
panganggona, kitoe keneh ka poetra-
poetrana lalaki sarta ka panganggo poe-
trana; djadi disoetjikeun diri Haroen
djeung panganggona, kitoe keneh poe-
trana djeung panganggo poetrana.
31 Geus kitoe Moesa ngadawoeh ka Ha-
roen djeung ka poetra-poetrana lalaki:
Eta laoek geura koeloeb di hareupeun
lawang himah tĕpangan, seg koedoe di-
hakan koe maraneh di dinja, reudjeung
roti anoe dina boboko koerban keupeu-
lan; sakoemaha timbalan kami noe kijeu
teja: [a] Nja eta koedoe dihakan koe Ha-
roen djeung koe anak-anakna lalaki.
32 'Ari sesa laoek djeung sesa roti koe ma-
raneh koedoe didoeroek koe seuneu.
33 'Djeung deui maraneh teu meunang bidjil
ti lawang himah tĕpangan, toedjoeh poë
lilana, tĕpi ka geus djĕdjĕg poëna ma-
raneh dikeupeulan; [b] karana toedjoeh
poë lilana maraneh bakal dikeupeulan.
34 'Ari timbalan Pangeran, koedoe ngalam-
pahkeun sakoemaha noe dilampahkeun
dina poë ajeuna, baris njijeun karapihan
35 hal maraneh. 'Sarta maraneh koedoe
tjitjing di hareupeun lawang himah tĕ-
pangan beurang-peuting, toedjoeh poë
lilana, [c] ngadjaga kana djagaän Pange-
ran, soepaja maraneh oelah paeh; ka-
rana nja kitoe timbalanana ka kaoela.
36 'Prak Haroen djeung poetra-poetrana
ngalampahkeun eta sakabeh pĕrkara, noe
ditimbalkeun koe Pangeran koe lantaran
Moesa teja. *a* 2 Moesa 29 : 32. *b* 2 Moesa 29 : 35.
*c* 1 Moesa 26 : 5.

## PASAL 9.

Dĕmi geus kitoe, [a] dina poë noe kada-
lapan Moesa njaoer Haroen, djeung
poetra-poetrana lalaki, sarta para ko-
2 kolot Israil. 'Seug ngadawoeh ka Ha-
roen: Geura njandak keur diri adjĕngan
hidji anak sapi lalaki, baris koerban
dosa, djeung hidji domba lalaki, baris
koerban doeroekan, noe pada taja tja-
tjadna; toeloej hatoerkeun ka pajoe-
3 neun Pangeran. 'Sarta koedoe marentah
ka oerang Israil, kijeu nja parentah:
Geura njarokot hidji ĕmbe badot, baris
koerban dosa; hidji anak sapi djeung
hidji anak domba, noe pada oemoer sa-
taoeu, sarta taja tjatjadna, baris koer-
4 ban doeroekan; 'hidji sapi lalaki djeung
hidji domba lalaki, baris koerban pana-
rima, pikeun koerbankeuneun ka pajoe-
neun Pangeran; kitoe deui pikoerbaneun
kadaharan, ditjampoer minjak; karana
poë ijeu Pangeran kĕrsa nembongan ka
maraneh. *a* p. 8 : 33.
5 Seug pada njanggakeun anoe dida-
woehkeun koe Moesa ka hareupeun la-
wang himah tĕpangan, sarta sapadjĕ-
moehan ngadareuheusan, pada djonghok
6 ka pajoeneun Pangeran. 'Pok Moesa
ngalahir: Nja ijeu pĕrkara, noe koe Pa-
ngeran dipiwarang dilampahkeun koe
maraneh; mangke nembongan ka ma-
7 raneh kamoeljaän Pangeran. 'Ngada-
woeh Moesa ka Haroen: Geura ngadeu-
keutan kana altar, pek pĕtakeun koer-
ban dosa ti adjĕngan djeung koerban
doeroekan ti adjĕngan; [a] koedoe mi-
damĕl karapihan tina sabab adjĕngan
djeung tina sabab djalma loba; sarta
koedoe mĕtakeun koerban djalma loba,
midamĕl karapihan tina sabab eta; sa-
koemaha timbalan Pangeran. *a* p. 16 : 6;
Ibr. 7 : 27.
8 Sĕr Haroen ngadeukeutan kana altar;
pek meuntjit eta anak sapi pikoerba-
neun dosa, noe keur pimangpaäteun
9 andjeunna. 'Ari poetra Haroen lalaki
ngahatoerkeun gĕtihna ka andjeunna;
seug Haroen ngantjĕlomkeun tjoeroekna
kana eta gĕtih, bari toeloej ditĕrapkeun
kana tatandoekan altar; dĕmi gĕtih noe
loba mah dikoetjoerkeun kana dasar al-
10 tar. 'Ari gadjih eta koerban dosa, djeung
kaboeboewahan, sarta lamad tina kali-
lipa, koe andjeunna didoeroek dina al-
tar; sakoemaha timbalan Pangeran ka
11 Moesa teja. 'Dĕmi laoekna djeung koe-
litna [a] koe andjeunna didoeroek koe
seuneu di loewareun pasanggrahan.
*a* p. 4 : 11.
12 Geus kitoe Haroen meuntjit eta pi-
koerbaneun doeroekan; ari poetra Ha-
roen lalaki njanggakeun gĕtihna ka
andjeunna; pek koe Haroen dikepret-
13 keun ka sakoeriling altar. 'Toeloej njang-
gakeun ka andjeunna eta koerban doe-

roekan, noeroetkeun potonganana, sarta
djeung hoeloena; seug koe andjeunna di-
14 doeroek dina altar. 'Ari eusi-beuteungna
djeung soekoena [a] koe andjeunna di-
koembah heula, toeloej didoeroek dina
loehoer koerban doeroekan, dina altar.
*a* p. 8 : 21.

15 Geus kitoe Haroen ngadeukeutkeun
koerban djalma loba; top njandak eta
badot pikoerbaneun dosa, noe keur pi-
mangpaäteun djalma loba teja; pek di-
peuntjit, dianggo koerban dosa, pĕtana
16 tjara noe tadi. 'Tidinja ngadeukeutkeun
eta pikoerbaneun doeroekan; dipĕtakeu-
17 nana noeroetkeun hoekoemna. 'Toeloej
ngadeukeutkeun eta pikoerbaneun ka-
daharan; top njandak bahanna sakeu-
peul, seug didoeroek dina altar, [a] kadjaba
18 ti koerban doeroekan wantji isoek. 'Ti-
dinja meuntjit eta sapi djeung eta dom-
ba, pikoerbaneun panarima, noe keur
pimangpaäteun djalma loba teja; ari poe-
tra Haroen lalaki njanggakeun gĕtihna
ka andjeunna; seug koe Haroen dike-
19 pretkeun ka sakoeriling altar. 'Djeung
njanggakeun gadjih eta sapi sarta gadjih
eta domba, boentoetna djeung noe nga-
lipoetan peudjit, kitoe deui kaboeboe-
20 wahan sarta lamad kalilipa. 'Sok eta sa-
gala gadjih diteundeun dina loehoer da-
da-dada; pek gadjih teh koe Haroen di-
21 doeroek dina altar. 'Ari [b] dada-dada
reudjeung tĕtĕpak katoehoe koe Haroen
diasongkeun ka pajoeneun Pangeran,
djadi koerban asongan; sakoemaha da-
woehan Moesa teja.
*a* 2 Moesa 29 : 39. *b* p. 7 : 32.

22 Geus kitoe Haroen ngadjoengdjoeng-
keun pananganana ka djalma noe loba,
[a] sarta ngabĕrkahan ka darinja; toeloej
loengsoer, mantas mĕtakeun koerban
dosa, koerban doeroekan djeung koer-
23 ban panarima. 'Tidinja Moesa djeung
Haroen lĕbĕt ka djĕro himah tĕpangan;
ana ka laloewar deui, seug pada ngabĕr-
kahan ka djalma noe loba. Beh kamoel-
jaän Pangeran nembongan ka sakabeh
24 djalma-djalma; 'sarta [b] aja seuneu bidjil
ti pajoeneun Pangeran, ngalĕboer eta
koerban doeroekan sarta sagala gadjih,
anoe dina altar teja. Ana katendjo koe
eta sakabeh djalma, ejar sarĕnggak, bari
toeloej broek njaroeoeh.
*a* 4 Moesa 6 : 22. *b* 1 Radja 18 : 38; 2 Bab. 7 : 1.

## PASAL 10.

Hidji waktoe poetra Haroen, nja eta
Nadab djeung Abihoe, pada njo-
kot paroekoejan, hidji sewang, diseu-
neuan, sarta seuneu teh diteundeu-
nan seuseungitan, toeloej ngahatoerkeun
ka pajoeneun Pangeran [a] eta seuneu
sedjen, noe lain ditimbalkeun koe Pa-
2 ngeran ka darinja. 'Seug aja seuneu
bidjil ti pajoeneun Pangeran, [b] ngalĕ-
boer ka eta doewaän; [c] hos paraeh di
3 pajoeneun Pangeran. 'Ngalahir Moesa
ka Haroen: [d] Nja eta noe diandikakeun
koe Pangeran, anoe kijeu pangandikana
teja: Kami kĕrsa disoetjikeun koe sa-
koer noe sok marĕk ka kami, sarta kami
kĕrsa dimoeljakeun di hareupeun saka-
beh djalma. [e] Dĕmi Haroen repeh bae.
4 'Tidinja Moesa njaoer [f] Misael djeung
Elsapan, doewanana poetra Oesiël, anoe
paman Haroen, sarta dilahiran kijeu:
Maraneh geura njampeurkeun; ijeu garo-
tong doeloer maraneh ti hareupeun ka-
soetjian ka loewareun pasanggrahan!
5 'Seug njalampeurkeun, [g] toeloej digaro-
tong, masih keneh marake djoebahna;
dibawana ka loewareun pasanggrahan;
6 sakoemaha lahiran Moesa teja. 'Tidinja
Moesa ngadawoeh ka Haroen, sarta ka
poetra Haroen lalaki, Elasar djeung Ita-
mar teja: Adjĕngan [h] poma oelah moe-
roetjoel sirah, sarta oelah njosoëk pa-
nganggo adjĕngan, soepaja adjĕngan oe-
lah paeh, sarta ijeu sapadjĕmoehan oelah
datang ka dibĕndon; ari doeloer-doeloer
adjĕngan, sakabeh anak-intjoe Israil, nja
eta noe koedoe njeungtjeurikan ijeu ka-
hoeroean, anoe koe Pangeran didamĕl.
7 'Djeung deui adjĕngan oelah ka loewar
ti lawang himah tĕpangan, soepaja oe-
lah paeh; karana adjĕngan ditĕrapan
minjak lisah ti Pangeran. Seug pada
ngalampahkeun sapilahir Moesa.
*a* 2 Moesa 30 : 9. *b* 4 Moesa 16 : 35. *c* 4 Moesa 3 : 4; 26 : 61. *d* 2 Moesa 19 : 22. *e* Djab. 39 : 10. *f* 2 Moesa 6 : 22. *g* Lal. 5 : 6, 10. *h* p. 21 : 10.

8 Geus kitoe Pangeran ngandika ka Ha-
9 roen, kijeu pangandikana: 'Maneh djeung
anak maneh, satijap-tijap dek asoep ka
himah tĕpangan, papatjoewan nginoem
anggoer atawa arak, soepaja maraneh
oelah paeh; pikoekoeh langgĕng ka mara-
10 neh, toeroen-toemoeroen; 'djeung [a] soe-

paja maraneh ngabinakeun anoe soetji
reudjeung noe nista, kitoe deui anoe
11 nadjis reudjeung noe bĕrĕsih; 'sarta [b]
soepaja maraneh ka anak-intjoe Israil
ngawoeroekkeun eta saniskara pikoe-
koeh, anoe koe Pangeran diandikakeun
ka darinja koe lantaran Moesa. *a* Jĕh. 44 : 23.
*b* 5 Moesa 17 : 11, 12.

12 Djeung deui Moesa ngalahir ka Ha-
roen, sarta ka Elasar djeung Itamar,
poetra Haroen anoe kari teja: Adjĕngan
koedoe njarandak koerban kadaharan,
sesa koerban seuneu kagoengan Pange-
ran; eta koedoe didahar koe aradjĕngan
di gigireun altar, hanteu make diragian;
13 karana soetji liwat leuwih eta teh. 'Po-
ma koedoe didahar di ĕnggon soetji, sa-
bab pikoekoeh ka adjĕngan sarta pikoe-
koeh ka poetra adjĕngan lalaki, kabagian
koerban seuneu kagoengan Pangeran; [a]
karana nja kitoe timbalanana ka kaoela.
14 'Ari dada koerban asongan djeung tĕtĕpak
koerban hatoeran koe adjĕngan koedoe
didalahar di ĕnggon bĕrĕsih, nja koe adjĕ-
ngan sarta koe poetra adjĕngan awewe-
lalaki sasarĕngan; karana pikoekoeh ka
adjĕngan sarta pikoekoeh ka poetra adjĕ-
ngan lalaki, dipaparin bagian koerban
15 panarima ti anak-intjoe Israil. 'Tĕtĕpak
koerban hatoeran djeung dada koerban
asongan koedoe disanggakeun barĕng
djeung gadjih koerban seuneu; koedoe
diasongkeun ka pajoeneun Pangeran,
djadi koerban asongan. Hal kitoe teh pi-
koekoeh langgĕng ka adjĕngan sarta ka
poetra adjĕngan lalaki; sakoemaha tim-
balan Pangeran. *a* p. 2 : 3, 10; 6 : 16.

16 Djeung deui Moesa gĕmĕt nejangan
ĕmbe koerban dosa; sihoreng, geus di-
doeroek; noe matak Moesa bĕndoe ka
Elasar djeung ka Itamar, poetra Haroen
17 anoe kari teja; ari lahiranana: 'Koe naon
eta koerban dosa koe sarampejan teu
didahar di ĕnggon soetji? Karana eta
teh soetji liwat leuwih, sarta koe Pange-
ran dipaparinkeun ka sarampejan, soe-
paja naranggoeng kadorakaän pakoem-
poelan, sangkan pakoempoelan teh koe
sarampejan dipangnjijeunkeun karapi-
18 han di pajoeneun Pangeran. 'Mapan
gĕtihna hanteu diasoepkeun ka djĕro
kasoetjian; bĕnĕrna koe sarampejan di-
dahar di kasoetjian, [a] sakoemaha noe
19 dititah koe kaoela teja. 'Ari saoer Ha-
roen ka Moesa: Noen, eta teh poë ijeu
ĕnggeus ngahatoerkeun koerbanna dosa
sarawoeh koerbanna doeroekan ka pa-
joeneun Pangeran; sarĕng kaoela teh
kataradjang anoe kitoe pĕtana; saoepa-
ma poë ijeu kaoela nĕda koerban dosa,
koemaha pisaëeun pajoeneun Pangeran?
20 'Ana Moesa geus ngadangoe noe kitoe,
pangraosna hade. *a* p. 6 : 25.

## PASAL 11.

Aja deui pangandika Pangeran ka Moe-
sa djeung ka Haroen, kijeu pangandi-
2 kana ka darinja: 'Maraneh koedoe mi-
tjatoer ka oerang Israil, kijeu nja pok: [a]
Ijeu teh sato, anoe meunang dihakan
koe maraneh, bangsa sakabeh sasatoan
3 noe di boemi. 'Sagala sato, anoe beulah
tjekerna, sarta tjekerna midoewa, djeung
ngagajĕm, nja eta noe meunang dihakan
4 koe maraneh. 'Ngan ijeu noe teu meu-
nang dihakan koe maraneh bangsa noe
ngagajĕm sarta bangsa noe beulah tje-
kerna teh: onta, sabab eta teh ĕnja
ngagajĕm, tapi teu beulah tjekerna; na-
5 djis eta teh ka maraneh. 'Reudjeung
marmot, sabab eta teh ĕnja ngagajĕm,
tapi teu beulah tjekerna; nadjis eta teh
6 ka maraneh. 'Reudjeung kĕlĕntji, sabab
eta teh ĕnja ngagajĕm, tapi teu beulah
tjekerna; nadjis eta teh ka maraneh.
7 'Kitoe deui bagong, sabab eta teh ĕnja
beulah tjekerna, sarta tjekerna midoe-
wa, tapi teu ngagajĕm; nadjis eta teh
8 ka maraneh. 'Dagingna teu meunang
dihakan koe maraneh, sarta bangkena
koe maraneh teu meunang ditjabak; na-
radjis eta teh ka maraneh. *a* 5 Moesa 14 : 4;
Lal. 10 : 14; 1 Tim. 4 : 4.

9 Ijeu teh anoe meunang dihakan koe
maraneh, bangsa sakabeh anoe di djĕro
tjai: sagala noe tjetjepetan djeung sisi-
tan di djĕro tjai, dina laoet-laoet sarta
dina waloengan-waloengan, nja eta meu-
10 nang dihakan koe maraneh. 'Ari sakoer
noe teu tjetjepetan teu sisitan dina laoet-
laoet djeung dina waloengan-waloengan,
bangsa noe tinglalenghoj di djĕro tjai,
bangsa sakabeh noe njawaän hiroep,
anoe di djĕro tjai, nista eta teh ka ma-
11 raneh. 'Estoe djaradi nista ka maraneh;
dagingna teu meunang dihakan koe
maraneh, djeung bangkena koedoe di-
12 pikanista koe maraneh. 'Sagala noe teu

tjetjepetan sisitan di djĕro tjai, nista
eta teh ka maraneh.
13 'Sarta ijeu noe koe maraneh koedoe
dipikanista bangsa manoek; teu meu-
nang dihakan koe maraneh; nista eta
teh: galoedra, radja-wali djeung galoe-
14 dra laoet; 'alap-alap djeung heulang,
15 sapapadana; 'sagala gagak, sapapadana;
16 'manoek naäm, koetoek-koetoek, kaäk
17 djeung dadali, sapapadana; 'boeweuk,
18 tjakakak djeung djoelang; 'sowang, ko-
19 kondangan djeung heulang roejoek; 'ba-
ngo, koentoel, sapapadana; kerak djeung
20 kalong. 'Sagala noe ngarajap, bangsa
noe hibĕr, anoe soekoe opat, nista eta
21 teh ka maraneh. 'Ngan ijeu noe koe ma-
raneh meunang dihakan, bangsa saka-
beh noe ngarajap, anoe bisa hibĕr sarta
soekoe opat teh, nja noe pingpingan di
loehoer soekoena, baris ngatjlok di boe-
22 mi. 'Bangsa eta, nja ijeu noe meunang
dihakan koe maraneh: [a] simeut, sapapa-
dana; nja eta djongrang, sapapadana,
djeung hiris, sapapadana, sarta balado,
23 sapapadana. 'Sakoer noe ngarajap, bang-
sa noe hibĕr, anoe soekoe opat, djaba ti
noe tadi, nista eta teh ka maraneh.
24 'Nja eta kabeh matak maraneh kanadji-
san; [b] saha-saha noe antĕl ka bangkena,
25 kanadjisan tĕpi ka boerit. 'Djeung saha-
saha noe mawa bangkena, koedoe njeu-
seuh papakeanana, sarta kanadjisan tĕpi
ka boerit.

a Mat. 3 : 4. b p. 5 : 2.

26 Ari sakabeh sato, anoe beulah tje-
kerna, tapi tjekerna teu midoewa, sarta
teu ngagajĕm, naradjis eta teh ka ma-
raneh; saha-saha noe antĕl ka noe ki-
27 toe, kanadjisan. 'Kitoe deui sagala noe
leumpang koe koekoe, di sakabeh sato
anoe soekoe opat, naradjis eta teh ka
maraneh; saha-saha noe antĕl ka bang-
28 kena, kanadjisan tĕpi ka boerit. 'Djeung
noe mawa bangkena, koedoe njeuseuh
papakeanana, sarta kanadjisan tĕpi ka
boerit; naradjis eta teh ka maraneh.
29 Ari bangsa noe ngarajap, anoe tingka-
rajap di boemi, nja ijeu noe nadjis ka
maraneh: ganggarangan, djeung beurit,
30 sarta boehaja, sapapadana; 'toke, baja-
31 wak, tjaktjak, kadal djeung londok. 'Nja
eta noe naradjis ka maraneh di sakabeh
noe ngarajap; saha-saha noe antĕl ka
noe kitoe sanggeus paeh, kanadjisan tĕpi
32 ka boerit. 'Sarta naon-naon noe kating-
gang koe noe kitoe sanggeus paeh, ka-
nadjisan; sagala parabot kai, atawa pa-
pakean, atawa koelit, atawa karoeng,
sakabeh parabot noe dipake njijeun pa-
gawean naon-naon, koedoe diaboeskeun
kana tjai, sarta kanadjisan tĕpi ka boe-
33 rit, kakara bĕrĕsih. 'Djeung sakabeh wa-
dah sipat taneuh, noe katinggang koe
noe kitoe ka djĕrona, naon bae eusina,
kanadjisan, sarta wadahna koedoe di-
34 peupeuskeun. 'Sagala kahakanan, anoe
baris dihakan, anoe kadatangan tjai eta,
kanadjisan; kitoe deui sagala inoeman,
anoe baris diinoem, anoe dina wadah
35 kitoe, kanadjisan. 'Sarta naon-naon noe
katinggang koe bangkena, kanadjisan;
pameuleuman djeung hawoe koedoe di-
peupeuskeun; naradjis eta teh, estoe dja-
36 radi nadjis ka maraneh. 'Ngan ari tji-
njoesoe djeung soemoer, pakoempoelan
tjai mah, bĕrĕsih bae. Ari saha-saha
37 noe antĕl ka bangkena, kanadjisan. 'Sar-
ta lamoen bangkena ninggang kana bi-
bit, naon bae, anoe baris disĕbarkeun,
38 bĕrĕsih bae. 'Tapi lamoen aja bibit di-
tjaian, seg katinggang koe bangkena,
39 nadjis eta teh ka maraneh. 'Sarta la-
moen aja noe paeh bangsa sasatoan,
anoe baris hakaneun maraneh, saha-
saha noe antĕl ka bangkena, kanadji-
40 san tĕpi ka boerit. 'Djeung [a] saha-saha
noe ngahakan bangkena, koedoe njeu-
seuh papakeanana, sarta kanadjisan tĕpi
ka boerit; djeung noe mawa bangkena,
koedoe njeuseuh papakeanana, sarta ka-
nadjisan tĕpi ka boerit.

a p. 17 : 15; 5 Moesa 14 : 21.

41 Ari sakoer noe ngarajap, anoe ting-
karajap di boemi, nista eta teh, teu
42 meunang dihakan. 'Sakoer noe leum-
pang koe beuteung, djeung sakoer noe
soekoe opat, atawa sakoer noe reja soe-
koena, sakabeh bae noe ngarajap, anoe
tingkarajap di boemi, teu meunang di-
hakan koe maraneh; karana nista eta
43 teh. 'Poma oelah nganistakeun njawa
maraneh koe lantaran sakoer noe nga-
rajap, anoe tingkarajap, sarta oelah nga-
nadjiskeun diri koe lantaran eta, noe
matak maraneh kanadjisan koe lanta-
44 ran eta. 'Karana kami teh Pangeran,
Allah maraneh: mana maraneh koedoe
njoetjikeun diri, sangkan maraneh djadi
soetji; karana kami teh soetji: mana

maraneh papatjoewan nganadjiskeun
njawa maraneh koe lantaran sakoer noe
45 ngarajap, anoe koemělip di boemi. 'Ka-
rana kami teh Pangeran, anoe ngindit-
keun maraneh ti tanah Měsir, kěrsa dja-
di Allah maraneh; [a] mana maraneh koe-
doe soetji, karana kami teh soetji.

*a* p. 19:2; 20:7, 26.

46 Tah, kitoe papakon hal sasatoan,
djeung manoek, djeung sakoer noe nja-
waän hiroep, anoe koemělip di djěro
tjai, sarta sakoer noe njawaän, anoe
47 tingkarajap di boemi; 'soepaja maraneh
ngabinakeun anoe nadjis djeung noe bě-
rěsih, sarta ngabinakeun sato noe meu-
nang dihakan djeung sato noe teu meu-
nang dihakan.

## PASAL 12.

Aja deui pangandika Pangeran ka Moe-
2 sa, kijeu pangandikana: 'Maneh koe-
doe mitjatoer ka oerang Israil, kijeu
nja pok: Lamoen aja awewe noe nga-
djoeroe, sarta anakna lalaki, nja eta
awewe kanadjisan toedjoeh poë lilana;
[a] kanadjisanana noeroetkeun poë awewe
3 kotor palangan. 'Ari dina poë noe ka-
dalapan [b] orok teh koedoe disoenatan
4 nja daging kakoeloepanana. 'Tidinja
awewe teh tiloe poeloeh tiloe poë deui
koedoe tjitjing dina gětih pangaběrěsi-
hanana; teu meunang njabak naon-naon
noe soetji, sarta teu meunang asoep ka
kasoetjian, těpi ka geus djědjěg poëna
5 ngaběrěsihan. 'Děmi oepama anakna
awewe, seg kanadjisan doewa minggoe,
noeroetkeun kakotoranana. Tidinja awe-
we teh gěněp poeloeh gěněp poë deui
koedoe tjitjing dina gětih pangaběrěsi-
6 hanana. 'Sarta [c] di mana geus djědjěg
poëna ngaběrěsihan sabab anak lalaki
atawa sabab anak awewe, seg awewe
teh koedoe mawa hidji anak domba
oemoer sataoen, pikoerbaneun doeroe-
kan, djeung hidji anak djapati atawa
hidji tikoekoer, pikoerbaneun dosa, ka
hareupeun lawang himah těpangan, ka
7 panghoeloe. 'Pek eta koe panghoeloe
koedoe dihatoerkeun ka pajoeneun Pa-
ngeran, dipangnjijeunkeun karapihan;
seug awewe teh běrěsih tina ka-loe-
warna gětih. Tah, kitoe papakon hal
noe ngadjoeroe anak lalaki atawa anak
8 awewe. 'Djeung oepama teu kapanggih
koe leungeunna noe pimahieun ka anak
domba sasiki, [d] heg koedoe njokot ti-
koekoer doewa atawa anak djapati doe-
wa, noe hidji pikoerbaneun doeroekan,
noe hidji deui pikoerbaneun dosa. Toe-
loej koe panghoeloe eta koedoe dipang-
njijeunkeun karapihan; seug běrěsih.

*a* p. 15:19. *b* 1 Moesa 17:10. *c* Loek. 2:22.
*d* p. 5:7; 14:21; Loek. 2:24.

## PASAL 13.

Aja deui pangandika Pangeran ka Moe-
sa djeung ka Haroen, kijeu pangan-
2 dikana: 'Lamoen aja djalma, dina koelit
awakna aja bareuh, atawa radang, ata-
wa tjolat, anoe siga pialamateun ka-
sakit lepra dina koelit awakna, nja eta
[a] koedoe didatangkeun ka panghoeloe
Haroen atawa ka salah-sahidji anakna,
3 noe djadi panghoeloe. 'Toeloej pang-
hoeloe koedoe ngilikan eta kasakit noe
dina koelit awak. Oepama boeloe dina
ěnggon kasakit teh salin roepa, djadi
bodas, sarta katendjona kasakit teh [b]
djěro ti batan koelit awakna, kasakit
lepra eta teh; ana geus katendjo koe
panghoeloe, koedoe disěboetkeun kana-
4 djisan. 'Sarta oepama tjolat dina koelit
awakna bodas, tapi katendjona teu djěro
ti batan koelit, djeung boeloena teu sa-
lin roepa, teu bodas, seug noe boga kasa-
kit teh koe panghoeloe koedoe ditoe-
5 toep toedjoeh poë lilana. 'Toeloej koe
panghoeloe koedoe diilikan deui dina poë
noe katoedjoeh. Oepama kapanggih, ka-
sakitna sapanendjo panghoeloe tětěp
bae, teu njalijara kasakit teh dina koelit,
seug koe panghoeloe koedoe dipindo di-
6 toetoep deui toedjoeh poë. 'Geus kitoe
koe panghoeloe koedoe diilikan deui dina
poë noe katoedjoeh, kadoewa-kalina.
Oepama kasakitna kapanggih ngaleuti-
kan, teu koengsi njalijara kasakit teh
dina koelit, seug eta djalma koe panghoe-
loe koedoe disěboetkeun běrěsih; ra-
dang bae eta teh; ngan eta koedoe njeu-
seuh papakeanana, djadi dirina běrěsih.
7 'Sabalikna, oepama radangna njalijara
dina koelit mah sanggeusna nembong-
keun maneh ka panghoeloe soepaja di-
sěboet běrěsih, seug koedoe nembong-
keun maneh deui ka panghoeloe kadoe-
8 wa-kalina. 'Ana diilikan koe panghoeloe,
kapanggih radangna njalijara dina koelit,

seug koe panghoeloe koedoe disĕboet-
keun kanadjisan; lepra eta teh.

*a* 5 Moesa 24:8. *b* p. 14:37.

9 Lamoen aja djalma noe kasakit le-
pra, nja eta koedoe didatangkeun ka
10 panghoeloe. 'Ana diilikan koe panghoe-
loe, kapanggih aja bareuh bodas dina
koelit, noe matak boeloena salin roe-
pa, djadi bodas, sarta aja daging hiroep
11 di noe bareuh teh: 'nja eta lepra heu-
beul dina koelit awakna, sarta koe
panghoeloe koedoe disĕboetkeun kana-
djisan; montong ditoetoep, karana tetela
12 kanadjisan eta teh. 'Sarta oepama lepra
teh djadi dina koelit, wani noe boga ka-
sakit kalipoetan lepra saloewar koelit,
ti sĕmĕt hoeloe tĕpi kana soekoena, sa-
13 panendjo panon panghoeloe; 'ana diili-
kan koe panghoeloe, kapanggih kalipoe-
tan koe lepra saloewar awakna, seug noe
boga kasakit teh koedoe disĕboetkeun
bĕrĕsih; kabehna geus salin roepa, djadi
14 bodas; bĕrĕsih eta teh. 'Sabalikna, sa-
mangsa katendjo aja daging hiroep mah,
15 djadi kanadjisan. 'Ana koe panghoeloe
geus katendjo daging hiroep teh, seug
eta djalma koedoe disĕboetkeun kana-
djisan; nja eta daging hiroep teja noe
16 nadjis; lepra eta teh. 'Atawa lamoen
hade deui daging hiroep teh, sarta sa-
lin roepa, djadi bodas, koedoe datang
17 ka panghoeloe. 'Toeloej koe panghoeloe
koedoe diilikan; ana kapanggih, kasa-
kit teh salin roepa, djadi bodas, noe bo-
ga kasakit koe panghoeloe koedoe disĕ-
boetkeun bĕrĕsih; estoe bĕrĕsih eta teh.
18 Djeung lamoen awak dina koelitna
19 aja bisoel, toeloej tjageur deui; 'geus
kitoe dina oeroet bisoel djadi bareuh
bodas atawa tjolat bodas sĕmoe beu-
reum, nja eta koedoe diilikan koe pang-
20 hoeloe. 'Ana diilikan koe panghoeloe,
beh katendjona handap ti batan koelit,
djeung boeloena salin roepa, djadi bo-
das, seug koe panghoeloe koedoe disĕ-
boetkeun kanadjisan; kasakit lepra eta
21 teh, djadina dina oeroet bisoel. 'Saba-
likna, ana diilikan koe panghoeloe, ka-
panggih taja boeloean bodas, djeung teu
handap ti batan koelit mah, malah
ngaleutikan: seug eta djalma koe pang-
hoeloe koedoe ditoetoep toedjoeh poë
22 lilana. 'Sarta oepama njalijara dina koe-
lit, seug eta djalma koe panghoeloe koe-
doe disĕboetkeun kanadjisan; kasakit
23 eta teh. 'Sabalikna, oepama tjolat teh
tĕtĕp bae dina pĕrnahna, hanteu nja-
lijara mah, tjeda bisoel eta teh; seug
koe panghoeloe koedoe disĕboetkeun
bĕrĕsih.
24 Atawa lamoen awak dina koelitna
aja noe toetoeng koe seuneu, geus ki-
toe tapak toetoeng teh djadi tjolat bo-
das sĕmoe beureum, atawa bodas bae,
25 'koedoe diilikan koe panghoeloe; ana
kapanggih, boeloe dina tjolat teh salin
roepa, djadi bodas, sarta katendjona
djĕro ti batan koelit: estoe lepra eta
teh, djadina dina tapak toetoeng; seug
eta djalma koe panghoeloe koedoe disĕ-
boetkeun kanadjisan; kasakit lepra eta
26 teh. 'Sabalikna, ana diilikan koe pang-
hoeloe, kapanggih dina tjolat taja boe-
loean bodas, djeung teu handap ti batan
koelit mah, malah ngaleutikan: seug eta
djalma koe panghoeloe koedoe ditoetoep
27 toedjoeh poë lilana. 'Geus kitoe koe
panghoeloe koedoe diilikan deui dina
poë noe katoedjoeh. Oepama njalijara
dina koelit, seug eta djalma koe pang-
hoeloe koedoe disĕboetkeun kanadjisan;
28 kasakit lepra eta teh. 'Sabalikna, oe-
pama tjolat teh tĕtĕp bae dina pĕrnahna,
hanteu njalijara dina koelit mah, malah
ngaleutikan: bareuh toetoeng eta teh;
toeloej eta djalma koe panghoeloe koe-
doe disĕboetkeun bĕrĕsih; karana tapak
toetoeng eta teh.
29 Djeung lamoen aja djalma lalaki ata-
wa awewe, boga kasakit dina hoeloe
30 atawa dina djanggot, 'toeloej eta kasa-
kit koedoe diilikan koe panghoeloe; ana
beh katendjona djĕro ti batan koelit,
sarta boeoek atawa boeloe dina ĕng-
gonna koneng nja ipis: seug eta djalma
koe panghoeloe koedoe disĕboetkeun
kanadjisan; boedoeg eta teh, nja lepra
31 hoeloe atawa lepra djanggot eta teh. 'Sa-
balikna, lamoen koe panghoeloe diilikan
eta kasakit boedoeg teh, beh katendjona
teu djĕro ti batan koelit, tapi boeoek
atawa boeloe dina ĕnggon teja hanteu
hideung, toeloej noe boga kasakit boe-
doeg teh koe panghoeloe koedoe ditoe-
32 toep toedjoeh poë lilana. 'Geus kitoe
koe panghoeloe eta kasakit koedoe diili-
kan deui dina poë noe katoedjoeh. Ana
kapanggih, boedoeg teh teu njalijara,

sarta dina ĕnggonna taja boeoekan ata-
wa boeloean koneng, djeung katendjona
boedoeg teh teu djĕro ti batan koelit
33 mah, 'seug eta djalma koedoe ditjoe-
koer, tapi boedoegna oelah ditjoekoer;
geus kitoe noe boedoeg teh koe pang-
hoeloe koedoe dipindo ditoetoep deui
34 toedjoeh poë lilana. 'Toeloej boedoeg
teh koe panghoeloe koedoe diilikan deui
dina poë noe katoedjoeh. Ana kapang-
gih, boedoeg teh teu njalijara dina koe-
lit, sarta katendjona teu djĕro ti batan
koelit: seug eta djalma koe panghoeloe
koedoe disĕboetkeun bĕrĕsih, ngan eta
koedoe njeuseuh papakeanana, djadi di-
35 rina bĕrĕsih. 'Tatapi oepama boedoeg
teja njalijara dina koelit mah, sang-
36 geusna eta djalma disĕboet bĕrĕsih, 'toe-
loej diilikan koe panghoeloe, kapang-
gih boedoeg teh njalijara dina koelit,
montong teuing panghoeloe njijar boe-
oek atawa boeloe koneng; estoe ka-
37 nadjisan eta teh. 'Sabalikna, oepama
sapanendjo panghoeloe boedoeg teja tĕ-
tĕp bae, sarta djadi boeoek atawa boeloe
hideung dina ĕnggonna mah, tjageur
boedoegna; djalma teja bĕrĕsih, sarta
koe panghoeloe koedoe disĕboetkeun bĕ-
rĕsih.
38 Djeung deui, lamoen aja djalma la-
laki atawa awewe, dina koelit awakna
39 aja tjolat, nja tjolat bodas, 'nja eta
koedoe diilikan koe panghoeloe; ana
kapanggih, tjolat dina koelit awakna bo-
das sarta leutik: nja eta teh balas bae,
anoe djadi dina koelit; bĕrĕsih eta teh.
40 'Djeung lamoen aja djalma noe moe-
rag boeoekna, goendoel eta teh; djalma
41 kitoe bĕrĕsih. 'Sarta oepama boeoekna
moerag sabeulah ti hareup, boetak eta
42 teh; djalma kitoe bĕrĕsih. 'Tatapi la-
moen dina goendoelna atawa dina boe-
takna aja kasakit bodas sĕmoe beureum:
nja eta teh lepra, noe djadi dina goen-
43 doelna atawa dina boetakna. 'Toeloej
koedoe diilikan koe panghoeloe. Ana
kapanggih, aja kasakit bareuh bodas
sĕmoe beureum dina goendoelna atawa
dina boetakna, sapĕrti roepa lepra dina
44 koelit awak: 'djalma kitoe lepra; ka-
nadjisan eta teh; misti pisan koe pang-
hoeloe disĕboetkeun kanadjisan; kasa-
kitna aja dina hoeloena.
45 Ari djalma noe lepra, noe poegoeh
boga kasakit kitoe, papakeanana koedoe
disosoëk, hoeloena poeroetjoel, djeung
[a] diboengkĕm biwirna ti loehoer; sarta
koedoe ngagĕro kijeu: Kanadjisan! ka-
46 nadjisan! 'Sapandjang boga kasakit ki-
toe, bakal kanadjisan; estoe kanadjisan
eta teh; [b] koedoe misah ĕnggonna, nja
tjitjing di loewareun pasanggrahan.

*a* Jĕh. 24:17; Mik. 3:7. *b* 4 Moesa 5:2; 2 Radja 15:5.

47 Djeung deui, lamoen aja papakean noe
kasakit lepra, papakean boeloe domba,
48 atawa papakean lawon bodas, 'boh dina
loesi, boh dina pakan, sipat lawon bo-
das atawa sipat boeloe domba, boh dina
koelit atawa dina sagala boewatan koe-
49 lit; 'geus kitoe eta kasakit anoe dina
papakean atawa dina koelit, boh dina
loesi, boh dina pakan, atawa dina sa-
gala barang koelit teh, sĕmoe hedjo
atawa sĕmoe beureum: kasakit lepra
eta teh; koedoe ditembongkeun ka pang-
50 hoeloe. 'Toeloej kasakit teh koe pang-
hoeloe koedoe diilikan, bari toeloej eta
noe aja kasakit ditoetoep toedjoeh poë
51 lilana. 'Ana katendjo koe panghoeloe
dina poë noe katoedjoeh, jen kasakit
teh njalijara dina papakean, boh dina
loesi, boh dina pakan, atawa dina koe-
lit, naon bae boewatanana, noe didji-
jeun koe koelit: eta kasakitna lepra
noe njatoean; nadjis noe kitoe teh.
52 'Seug koedoe didoeroek eta papakean,
boh loesi, boh pakan, boeloe domba ata-
wa lawon bodas, boh sagala barang
koelit, anoe aja kasakit kitoe; karana
lepra noe njatoean eta teh; koedoe di-
53 doeroek koe seuneu. 'Tatapi ana diili-
kan koe panghoeloe, kapanggih kasa-
kit teh teu njalijara dina eta papakean,
boh dina loesi, boh dina pakan, boh
54 dina sagala barang koelit teh: 'seug
panghoeloe koedoe nitah, eta noe aja
kasakit sina diseuseuh; toeloej koedoe
dipindo ditoetoep deui toedjoeh poë.
55 'Ana koe panghoeloe diilikan deui ka-
sakit teh sanggeusna diseuseuh, kapang-
gih kasakit teh teu salin roepana, na-
djan kasakit teh teu njalijara oge, na-
djis eta teh, koedoe koe maneh didoe-
roek koe seuneu; estoe njosok eta teh,
dina goendilna ti djĕro atawa dina goen-
56 dilna ti loewar. 'Tatapi ana diilikan
koe panghoeloe, kapanggih kasakit teh
ngaleutikan sanggeusna diseuseuh, seug

koedoe dirĕnjahkeun tina papakeanana,
atawa tina koelitna, boh tina loesina,
57 boh tina pakanna. 'Tatapi oepama tem-
bong deui dina papakean, boh dina loesi,
boh dina pakan, boh dina sagala barang
koelit mah: lepra djadi eta teh; noe aja
kasakit kitoe koedoe didoeroek koe seu-
58 neu. 'Ari papakean, boh loesi, boh pakan,
boh sagala barang koelit, anoe geus di-
seuseuh, seg leungit kasakitna, nja eta
koedoe dipindo diseuseuh, kakara bĕrĕ-
59 sih. 'Tah, kitoe papakon hal kasakit lepra
dina papakean boeloe domba atawa la-
won bodas, boh dina loesi, boh dina pa-
kan, atawa sagala barang koelit, baris
disĕboetkeun bĕrĕsih atawa disĕboet-
keun nadjis.

## PASAL 14.

Ngandika deui Pangeran ka Moesa, kijeu
2 pangandikana: 'Ijeu teh papakon hal
djalma noe lepra, dina poëan dibĕrĕsi-
hanana: [a] nja eta koedoe didatangkeun
3 ka panghoeloe. 'Seug panghoeloe koe-
doe bidjil [b] ka loewareun pasanggrahan,
sarta koe panghoeloe diilikan. Ana ka-
panggih, djalma noe lepra teh geus tja-
4 geur kasakitna lepra, 'toeloej panghoe-
loe koedoe nitah, eta noe baris dibĕ-
rĕsihan koedoe dipangnjokotkeun doewa
manoek noe hiroep nja bĕrĕsih, kitoe
deui ki poetri, sakĕlat djeung hisop.
5 'Sarta panghoeloe koedoe nitah, eta ma-
noek noe hidji dipeuntjit kana hidji wa-
dah sipat taneuh, di loehoereun tjai
6 hiroep. 'Pek panghoeloe koedoe njokot
eta manoek anoe hiroep, kitoe deui ki
poetri, sakĕlat djeung hisop teja, bari
seug diantjlomkeun reudjeung eta ma-
noek anoe hiroep ka gĕtih manoek, noe
dipeuntjit di loehoereun tjai hiroep teja.
7 'Geus kitoe djalma noe baris dibĕrĕsi-
han tina lepra teh koedoe dikepretan
toedjoeh kali, bari toeloej disĕboetkeun
bĕrĕsih; seug manoek noe hiroep teja [c]
koedoe dileupaskeun ka tĕgal. [a] Mat. 8:4;
Loek. 17:14. [b] p. 13:46. [c] p. 16:10.

8 Tidinja djalma noe baris dibĕrĕsihan teh
koedoe njeuseuh papakeanana, djeung
njoekoer [a] sakabeh boeloe-boeoekna,
bari toeloej mandi koe tjai, djadi bĕrĕ-
sih; kakara meunang asoep deui ka pa-
sanggrahan, ngan koedoe tjitjing di loe-
wareun himahna, [b] toedjoeh poë lilana.
9 'Geus kitoe, dina poë noe katoedjoeh
eta koedoe njoekoer deui sakabeh boeloe-
boeoekna; hoeloena, djanggotna djeung
halisna, sakabeh bae boeloe-boeoekna
koedoe ditjoekoer; djeung koedoe njeu-
seuh deui papakeanana sarta mandi koe
10 tjai; djadi bĕrĕsih. 'Ari dina poë noe
kadalapan eta koedoe njokot doewa
anak domba noe taja tjatjadna, djeung
hidji domba awewe, oemoer sataoen,
anoe taja tjatjadna, kitoe deui tiloe-pĕr-
poeloeh epa tipoeng lĕmĕs baris koerban
kadaharan, ditjampoer minjak, sarta mi-
njak saëlog. [a] 4 Moesa 8:7. [b] 4 Moesa 12:14.
11 Tidinja eta djalma noe baris dibĕrĕ-
sihan sarta djeung barang noe tadi teja
koe panghoeloe noe rek ngabĕrĕsihan
koedoe didjogokeun ka pajoeneun Pa-
ngeran, ka hareupeun lawang himah
12 tĕpangan. 'Geus kitoe panghoeloe koe-
doe njokot eta anak domba noe hidji,
bari seg dihatoerkeun, didjijeun koerban
kasalahan, sarta djeung minjak noe saë-
log teja; koedoe diasongkeun ka pajoe-
neun Pangeran, djadi koerban asongan.
13 'Pek anak domba teh koedoe dipeuntjit
di ĕnggon paranti meuntjit koerban dosa
djeung koerban doeroekan, nja di ĕng-
gon soetji; karana tjara koerban dosa, [a]
nja kitoe keneh koerban kasalahan,
adjang panghoeloe; soetji liwat leuwih
14 eta teh. 'Top panghoeloe koedoe njokot
gĕtih eta koerban kasalahan saeutik,
bari seug koe panghoeloe ditĕrapkeun [b]
ka gagaber tjeuli djalma noe baris di-
bĕrĕsihan, ti katoehoe, kitoe deui ka
indoeng leungeunna ti katoehoe sarta
15 ka indoeng soekoena ti katoehoe. 'Ti-
dinja panghoeloe koedoe njokot minjak
noe saëlog teja saeutik, dikoetjoerkeun
16 ka leungeun panghoeloe ti kentja. 'Toe-
loej koe panghoeloe tjoeroek ti katoehoe
koedoe diantjlomkeun kana minjak noe
dina leungeunna ti kentja, bari seug
ngepretkeun eta minjak saeutik koe tjoe-
roekna ka pajoeneun Pangeran, meu-
17 nang toedjoeh kali. 'Ari sesa minjak
noe dina leungeunna, saeutik koe pang-
hoeloe koedoe ditĕrapkeun ka gagaber
tjeuli djalma noe baris dibĕrĕsihan, ti
katoehoe, kitoe deui ka indoeng leu-
ngeunna ti katoehoe, sarta ka indoeng
soekoena ti katoehoe, di loehoereun gĕ-
18 tih koerban kasalahan teja. 'Sasesana

minjak noe dina leungeun panghoeloe
koedoe ditĕrapkeun kana hoeloe djalma
noe baris dibĕrĕsihan; kitoe eta koe
panghoeloe koedoe dipangnjijeunkeun ka-
19 rapihan di pajoeneun Pangeran. 'Tidinja
panghoeloe koedoe mĕtakeun pikoerba-
neun dosa teja, mangnjijeunkeun kara-
pihan ka noe baris dibĕrĕsihan tina kana-
djisanana; sanggeus kitoe koedoe meun-
20 tjit pikoerbaneun doeroekan teja. 'Seug
koerban doeroekan djeung koerban ka-
daharan teja koe panghoeloe koedoe di-
koerbankeun dina altar; kitoe eta koe
panghoeloe koedoe dipangnjijeunkeun
karapihan; djadi bĕrĕsih. *a* p. 7:7.
*b* 2 Moesa 29:20.

21 Tatapi oepama eta teh malarat, [a] teu
katĕpi koe leungeunna, seg koedoe njo-
kot anak domba sasiki pikoerbaneun
kasalahan, asongkeuneun, baris dipang-
njijeunkeun karapihan, djeung sapĕr-
poeloeh epa tipoeng lĕmĕs, ditjampoer
minjak, pikoerbaneun kadaharan, sarta
22 minjak saĕlog; 'kitoe deui tikoekoer
doewa atawa anak djapati doewa, ma-
na bae noe katĕpi koe leungeunna; anoe
hidji pikoerbaneun dosa, noe hidji deui
23 pikoerbaneun doeroekan. 'Nja eta koe
manehanana koedoe dibawa ka panghoe-
loe, dina poë noe kadalapan, baris ma-
nehanana dibĕrĕsihan; dibawana ka ha-
reupeun lawang himah tĕpangan, ka
24 pajoeneun Pangeran. 'Geus kitoe pang-
hoeloe koedoe njokot eta anak domba
pikoerbaneun kasalahan, sarta djeung
minjak noe saĕlog teja; koedoe diasong-
keun koe panghoeloe ka pajoeneun Pa-
25 ngeran, djadi koerban asongan. 'Pek
anak domba pikoerbaneun kasalahan teh
koedoe dipeuntjit. Top panghoeloe koe-
doe njokot gĕtih eta koerban kasalahan
saeutik, bari seug ditĕrapkeun ka ga-
gaber tjeuli djalma noe baris dibĕrĕsi-
han, ti katoehoe, kitoe deui ka indoeng
leungeunna ti katoehoe sarta ka indoeng
26 soekoena ti katoehoe.'Tidinja minjak te-
ja saeutik koe panghoeloe koedoe dikoe-
tjoerkeun ka leungeun panghoeloe ti ken-
27 tja; 'toeloej panghoeloe koe tjoeroek ti
katoehoe koedoe ngepretkeun minjak noe
dina leungeunna ti kentja saeutik ka
pajoeneun Pangeran, meunang toedjoeh
28 kali. 'Seug minjak noe dina leungeunna
saeutik koe panghoeloe koedoe ditĕrap-
keun ka gagaber tjeuli djalma noe baris
dibĕrĕsihan, ti katoehoe, kitoe deui ka
indoeng leungeunna ti katoehoe, sarta
ka indoeng soekoena ti katoehoe, di loe-
hoereun ĕnggon gĕtih koerban kasala-
29 han teja. 'Sasesana minjak noe dina
leungeun panghoeloe koedoe ditĕrap-
keun kana hoeloe djalma noe baris di-
bĕrĕsihan, pikeun dipangnjijeunkeun ka-
30 rapihan di pajoeneun Pangeran. 'Tidinja
eta tikoekoer atawa eta anak djapati,
mana bae noe katĕpi koe leungeunna,
31 koedoe dipĕtakeun salah-sahidji. 'Eta
noe katĕpi koe leungeunna teh, noe hidji
pikoerbaneun dosa, noe hidji deui pi-
koerbaneun doeroekan, reudjeung koer-
ban kadaharan; kitoe eta noe baris di-
bĕrĕsihan teh koe panghoeloe koedoe
dipangnjijeunkeun karapihan di pajoe-
32 neun Pangeran. 'Kitoe papakon hal djal-
ma noe boga kasakit lepra, noe leungeun-
na teu nĕpi ka noe bakoe kana dibĕ-
rĕsihanana. *a* p. 12:8.

33 Ngandika deui Pangeran ka Moesa
djeung ka Haroen, kijeu pangandikana:
34 'Lamoen maraneh geus asoep ka tanah
Kanaän, anoe koe kami rek dipaparin-
keun ka maraneh, djadi milik, seug kami
ngeunakeun kasakit lepra ka sahidji imah
35 dina tanah milik maraneh: 'geus kitoe
noe boga imah koedoe datang, ngoe-
ninga ka panghoeloe, kijeu pipokeuna-
36 na: Tajohna aja kasakit di imah. 'Ti-
dinja panghoeloe koedoe nitah, eta imah
dikosongkeun samemeh panghoeloe da-
tang ngilikan eta kasakit, soepaja saka-
beh anoe di djĕro eta imah oelah koengsi
kanadjisan; sanggeusna kitoe panghoe-
loe koedoe datang ngilikan eta imah.
37 'Ana diilikan koe panghoeloe, kapang-
gih kasakit teh aja dina bilik tembok,
lalogakan, sĕmoe hedjo atawa sĕmoe
beureum, sarta katendjona djarĕro ti
38 batan tembokna, 'seug panghoeloe koe-
doe ka loewar ti eta imah ka hareupeun
lawang imah, bari toeloej ditoetoep eta
39 imah toedjoeh poë lilana. 'Geus kitoe
koe panghoeloe koedoe dibalikan deui
dina poë noe katoedjoeh, sarta diilikan;
ana kapanggih, kasakit teh njalijara dina
40 bilik tembok: 'seug panghoeloe koedoe
nitah ngalaän bata noe aja kasakitan,
sarta dipitjeun ka loewareun nagara, ka
41 ĕnggon nadjis. 'Toeloej eta imah koedoe

disina dikĕrik ti djĕrona sakoeriling,
sarta pangĕrikanana koedoe dibawa ka
loewar nagara, dibahekeun ka ĕnggon
42 nadjis. 'Tidinja koedoe njokot bata se-
djeu, diasoepkeun ka oeroet bata tadi,
sarta koedoe njokot taneuh sedjeu, di-
43 lampatkeun ka eta imah. 'Djeung oe-
pama datang deui kasakit teh, djadi deui
dina eta imah, sanggeusna dilaän ba-
tana, djeung sanggeusna imah dikĕrik,
44 sarta sanggeusna dilampat, 'koedoe di-
datangan deui koe panghoeloe sarta
diilikan; ana kapanggih, kasakit teja
njalijara dina eta imah, nja lepra noe
njatoean noe dina imah teh; [a] kanadji-
45 san eta teh. 'Seug eta imah koedoe
dibongkar, batana, kaina djeung saka-
beh lampatna imah, bari toeloej dika-
loewarkeun ka loewar nagara, ka ĕng-
46 gon nadjis. 'Saha-saha noe asoep ka
imah kitoe, sapandjangna ditoetoep, nja
eta djalma kanadjisan tĕpi ka boerit.
47 'Djeung saha-saha noe heës di djĕro imah
kitoe, koedoe njeuseuh papakeanana;
kitoe keneh anoe dadaharan di djĕro
imah kitoe, koedoe njeuseuh papakeana-
48 na. 'Sabalikna, oepama eta imah dia-
soepan deui koe panghoeloe, sarta diili-
kan, kapanggih kasakit teja teu njalijara
dina eta imah, sanggeusna imah teh di-
lampat: seug eta imah koe panghoe-
loe koedoe disĕboetkeun bĕrĕsih, sabab
49 geus tjageur kasakitna. 'Toeloej koedoe
njokot doewa manoek, kitoe deui ki poe-
tri, sakĕlat djeung hisop, baris mĕrĕsi-
50 han eta imah. 'Pek manoek noe hidji
koedoe dipeuntjit ka hidji wadah sipat
51 taneuh, di loehoereun tjai hiroep. 'Ti-
dinja koedoe njokot eta ki poetri, hisop
djeung sakĕlat, sarta djeung manoek noe
hiroep teja, bari seug diantjlomkeun ka
gĕtih manoek noe dipeuntjit, sarta kana
tjai hiroep teja; toeloej koedoe ngepre-
tan eta imah, meunang toedjoeh kali.
52 'Kitoe panghoeloe koedoe mĕrĕsihan eta
imah, make gĕtih manoek, tjai hiroep,
manoek hiroep, ki poetri, hisop djeung
53 sakĕlat. 'Ari eta manoek noe hiroep seug
koe panghoeloe koedoe dileupaskeun ka
loewar nagara, ka tĕgal. Kitoe eta imah
koe panghoeloe koedoe dipangnjijeun-
keun karapihan; djadi bĕrĕsih. *a* p. 11 : 24.
54 Tah, kitoe papakon hal pĕrkara saka-
beh kasakit lepra, djeung pĕrkara boe-
55 doeg; 'pĕrkara lepra papakean sarta le-
56 pra imah; 'pĕrkara bareuh, pĕrkara ra-
57 dang, djeung pĕrkara tjolat; 'soepaja
bisa magahan pipĕtaeunana nadjis djeung
pipĕtaeunana bĕrĕsih. Kitoe papakon
pĕrkara lepra.

## PASAL 15.

Aja deui pangandika Pangeran ka Moe-
sa djeung ka Haroen, kijeu pangandi-
2 kana: 'Maraneh koedoe mitjatoer ka oe-
rang Israil, kijeu nja omong maraneh
ka dinja: Lamoen aja djalma noe keur
bĕngang, [a] nja eta teh kanadjisan sabab
3 bĕngangna. 'Sarta kijeu kanadjisanana
mangsa keur bĕngang: ari ngalĕj eta
bĕngangna, atawa mitjoeng eta bĕngang-
na, nja matak kanadjisan bae ka dinja.
4 'Sagala ĕnggon noe dikĕdĕngan koe noe
bĕngang, kanadjisan; djeung sagala ba-
rang noe didijoekan koe eta, kanadjisan.
5 'Saha-saha noe antĕl ka ĕnggonna, koe-
doe njeuseuh papakeanana djeung koe-
doe mandi koe tjai, sarta kanadjisan tĕpi
6 ka boerit. 'Djeung saha-saha noe dijoek
dina barang anoe mantas didijoekan koe
noe bĕngang, koedoe njeuseuh papakea-
nana djeung koedoe mandi koe tjai, sarta
7 kanadjisan tĕpi ka boerit. 'Djeung saha-
saha noe antĕl kana awak noe bĕngang,
koedoe njeuseuh papakeanana djeung
koedoe mandi koe tjai, sarta kanadji-
8 san tĕpi ka boerit. 'Djeung lamoen noe
bĕngang njidoeh ka djalma noe bĕrĕsih,
nja eta koedoe njeuseuh papakeanana
djeung koedoe mandi koe tjai, sarta
9 kanadjisan tĕpi ka boerit. 'Djeung sagala
sela noe ditoempakan koe noe bĕngang,
10 kanadjisan. 'Djeung saha-saha noe antĕl
kana naon-naon noe aja ti handapeun
noe bĕngang, kanadjisan tĕpi ka boerit;
sarta noe mawa barang kitoe, koedoe
njeuseuh papakeanana djeung koedoe
mandi koe tjai, sarta kanadjisan tĕpi ka
11 boerit. 'Djeung saha-saha noe ditjabak
koe noe bĕngang, teu make sibanjo heu-
la, nja eta koedoe njeuseuh papakeanana
djeung koedoe mandi koe tjai, sarta ka-
12 nadjisan tĕpi ka boerit. 'Ari parabot
sipat taneuh anoe ditjabak koe noe bĕ-
ngang, [b] koedoe dipeupeuskeun, djeung
sakabeh parabot sipat kai koedoe di-
13 koembah koe tjai. 'Sarta lamoen noe
bĕngang bĕrĕsih deui, tjageur bĕngangna,

toeloej koedoe milang toedjoeh poë kana
dibĕrĕsihanana, seug koedoe njeuseuh
papakeanana djeung koedoe mandi koe
14 tjai hiroep; kakara bĕrĕsih. 'Ari dina
poë noe kadalapan eta keur dirina koe-
doe njokot tikoekoer doewa atawa anak
djapati doewa; toeloej koedoe datang
ka pajoeneun Pangeran, ka hareupeun
lawang himah tĕpangan, bari seug njang-
15 gakeun eta ka panghoeloe. 'Pek eta teh
koe panghoeloe koedoe dipĕtakeun;
anoe hidji pikoerbaneun dosa, noe hidji
deui pikoerbaneun doeroekan. Kitoe eta
koe panghoeloe koedoe dipangnjijeun-
keun karapihan ka pajoeneun Pange-
ran, tina sabab bĕngangna. *a* 4 Moesa 5 : 2.
*b* p. 6 : 28; 11 : 33.
16 Djeung lamoen aja djalma [a] noe ka
loewar tji-kama, nja eta koedoe mandi
koe tjai, sakoedjoer awakna, sarta ka-
17 nadjisan tĕpi ka boerit. 'Ari sagala pa-
pakean djeung sagala koelit, anoe ka-
keunaän tji-kama, nja eta koedoe di-
seuseuh koe tjai, sarta kanadjisan tĕpi
18 ka boerit. 'Kitoe keneh awewe, anoe
didjima koe lalaki; doewanana koedoe
mandi koe tjai, sarta pada kanadjisan
tĕpi ka boerit. *a* 5 Moesa 23 : 10.
19 Djeung lamoen awewe keur palangan,
ka loewar gĕtih saädat-bijasa awakna,
toedjoeh poë lilana piajaeunana dina
kakotoranana; ari saha-saha noe antĕl
ka dinja, kanadjisan tĕpi ka boerit.
20 'Djeung sagala noe dikĕdĕngan koe eta
eukeur kakotoran, kanadjisan; sarta sa-
gala noe didijoekan koe eta, kanadji-
21 san. 'Ari saha-saha noe antĕl ka ĕng-
gonna, koedoe njeuseuh papakeanana
djeung koedoe mandi koe tjai, sarta
22 kanadjisan tĕpi ka boerit. 'Djeung saha-
saha noe antĕl kana barang anoe di-
dijoekan koe eta, naon bae, koedoe njeu-
seuh papakeanana djeung koedoe mandi
koe tjai, sarta kanadjisan tĕpi ka boe-
23 rit. 'Djeung oepama aja naon-naon dina
ĕnggonna, atawa dina barang anoe di-
dijoekan koe eta, saha-saha noe antĕl
ka noe kitoe, kanadjisan tĕpi ka boe-
24 rit. 'Sarta oepama aja lalaki ngĕdĕng
djeung eta, [a] seg kakeunaän kakotora-
nana, nja eta kanadjisan toedjoeh poë
lilana, sarta sagala ĕnggon noe dikĕ-
dĕngan koe djalma kitoe, kanadjisan.
*a* p. 18 : 19.
25 Djeung lamoen aja awewe [a] noe keur
ngagĕtih, sarta lila, di noe lain waktoe
kakotoran, atawa lamoen ngagĕtihna
ngaliwat tina bakoena kakotoran, nja
eta kanadjisanana salilana ngagĕtih, sa-
koemaha keur mangsa kakotoran bae;
26 kanadjisan eta teh. 'Sagala ĕnggon anoe
dikĕdĕngan koe eta, salilana ngagĕtih,
pidjadieunana sakoemaha ĕnggon awe-
we noe keur kakotoran bae, djeung sa-
gala barang anoe didijoekan koe eta,
kanadjisan, sakoemaha kanadjisanana
27 keur awewe kakotoran bae. 'Ari saha-
saha noe antĕl ka barang eta, kana-
djisan; noe kitoe koedoe njeuseuh pa-
pakeanana djeung koedoe mandi koe
tjai, sarta kanadjisan tĕpi ka boerit.
28 'Djeung deui, samangsa awewe bĕrĕ-
sih, saät ngagĕtihna, seg koedoe milang
baris dirina toedjoeh poë, sanggeus ki-
29 toe bĕrĕsih. 'Ari dina poë noe kadala-
pan eta keur dirina koedoe njokot ti-
koekoer doewa atawa anak djapati doe-
wa, seug koe manehanana koedoe di-
anteurkeun ka panghoeloe, ka hareu-
30 peun lawang himah tĕpangan. 'Pek koe
panghoeloe koedoe dipĕtakeun, anoe hi-
dji pikoerbaneun dosa, noe hidji deui
pikoerbaneun doeroekan. Kitoe eta koe
panghoeloe koedoe dipangnjijeunkeun
karapihan di pajoeneun Pangeran, tina
sabab kanadjisanana ngagĕtih. *a* Mat. 9 : 20.
31 Djadi oerang Israil koe maraneh koe-
doe didjaoehkeun tina kanadjisanana,
oelah koengsi paraeh mawa kanadjisa-
nana, tina lantaran nganadjiskeun kana
balandongan kami, anoe di tĕngahna.
32 Tah, kitoe papakon hal noe bĕngang
djeung noe ka loewar tji-kama, anoe
33 matak kanadjisan; 'kitoe deui hal noe
palangan, noe keur kakotoran; djeung
hal djalma noe ngalĕj, boh lalaki, boh
awewe; sarta hal djalma noe ngĕdĕng
djeung awewe noe keur kanadjisan.

## PASAL 16.

Aja deui pangandika Pangeran ka Moe-
sa, sanggeus paeh poetra Haroen anoe
doewa, [a] noe paraeh basa ngadareuheu-
2 san ka pajoeneun Pangeran teja; 'kijeu
timbalan Pangeran ka Moesa: Bedja-
keun ka Haroen, doeloer maneh, jen
teu meunang di sambarang waktoe asoep
ka kasoetjian, noe ti sadjĕroeun rere-

gan, ka hareupeun toeroeb pangrapih,
anoe dina pĕti teja, sangkan oelah paeh;
karana kami kĕrsa nembongan di djĕro
mega, di loehoereun toeroeb pangrapih.
3 'Ijeu noe koedoe dibawa koe Haroen,
ari rek asoep ka kasoetjian: nja koe-
doe mawa hidji sapi ngora lalaki pi-
koerbaneun dosa, djeung hidji domba
4 lalaki pikoerbaneun doeroekan. 'Koedoe
make djoebah soetji lawon bodas, [b] di-
tjalana lawon bodas dina awakna, di-
saboek lawon bodas sarta didastar la-
won bodas; nja eta teh papakean soe-
tji; djeung koedoe ngoembah heula
5 awakna koe tjai, seug make eta. 'Sarta
Haroen ti padjĕmoehan oerang Israil
koedoe njokot doewa ĕmbe badot pi-
koerbaneun dosa, djeung hidji domba
6 lalaki pikoerbaneun doeroekan. 'Toeloej
Haroen koedoe ngahatoerkeun eta sapi
ngora pikoerbaneun dosa, noe keur pi-
mangpaäteun dirina, [c] njijeun karapihan
tina sabab dirina djeung tina sabab sa-
7 eusi-imahna. 'Geus kitoe koedoe njokot
eta doewa badot, didjogokeun ka pa-
joeneun Pangeran, ka hareupeun lawang
8 himah tĕpangan. 'Seug koe Haroen eta
doewa badot koedoe dilotĕrekeun; ĕlot
noe hidji pikeun Pangeran, ĕlot noe hi-
9 dji deui adjang Asasel. 'Ari badot anoe
katinggang lotĕre pikeun Pangeran, koe
Haroen koedoe dihatoerkeun, didjijeun
10 koerban dosa. 'Dĕmi badot anoe ka-
tinggang lotĕre adjang Asasel mah, koe-
doe diteundeun hiroep-hiroep ka pajoe-
neun Pangeran, keur pilantaraneun nji-
jeun karapihan, [d] baris dileupaskeun
adjang Asasel, ka tĕgal lĕga. *a* p. 10:2.
*b* 2 Moesa 28:42. *c* p. 9:7. *d* p. 14:7.

11 Seug Haroen koedoe ngahatoerkeun
eta sapi ngora pikoerbaneun dosa, noe
keur dirina teja, njijeun karapihan tina
sabab dirina djeung tina sabab saeusi-
imahna; pek koe Haroen eta sapi pi-
koerbaneun dosa, noe keur dirina, koe-
12 doe dipeuntjit. 'Toeloej koedoe njokot
hidji paroekoejan, [a] dieusian roehak
roehaj tina loehoer altar, anoe di pa-
joeneun Pangeran, sarta doewa leu-
ngeunna koedoe ngeupeul seuseungitan
noe aroem, [b] beunang ngalĕmboetkeun,
13 dibawa ka djĕroĕun reregan. 'Sok eta
seuseungitan koedoe diteundeun kana
seuneu, di pajoeneun Pangeran, sina ha-
seup seuseungitan teh ngalipoetan kana
toeroeb pangrapih, [c] anoe dina pĕrte-
14 laän, sangkan Haroen oelah paeh. 'Ti-
dinja [d] koedoe njokot gĕtih eta sapi
sawareh, bari seug ngepret koe tjoe-
roekna kana loehoer toeroeb pangrapih,
sabeulah ti wetan; sarta ka hareupeun
toeroeb pangrapih koedoe ngepretkeun
gĕtih saeutik koe tjoeroekna, toedjoeh
kali. *a* 4 Moesa 16:46; Wah. 8:5. *b* 2 Moesa 30:36.
*c* 2 Moesa 25:21. *d* Ibr. 9:25; 10:4.

15 Geus kitoe koedoe meuntjit eta badot
pikoerbaneun dosa, noe keur djalma lo-
ba, bari seug gĕtihna dibawa ka djĕ-
roĕun reregan; pek gĕtihna koedoe di-
pĕtakeun sakoemaha mĕtakeunana gĕ-
tih sapi teja, nja koedoe dikepretkeun
kana toeroeb pangrapih sarta ka ha-
reupeun toeroeb pangrapih.

16 Djadi kasoetjian teh koe Haroen koe-
doe dipangnjijeunkeun karapihan, tina
sabab kanadjisan oerang Israil, djeung
tina sabab kamasijatanana, hal sakabeh
dosa-dosana, sarta koedoe kitoe mĕta-
keunana ka himah tĕpangan, noe ngĕng-
gon di maranehanana, di tĕngaheun ka-
17 nadjisanana. 'Djeung oelah pisan aja
manoesa di djĕro himah tĕpangan, ti
barang Haroen asoep baris njijeun ka-
rapihan di djĕro kasoetjian, tĕpi ka bi-
djilna. Tah, kitoe Haroen koedoe njijeun
karapihan [a] tina sabab dirina, djeung
tina sabab saeusi-imahna, sarta tina sa-
18 bab sapakoempoelan Israil. 'Tidinja koe-
doe ka loewar kana altar, [b] anoe di
pajoeneun Pangeran, bari seug dipang-
njijeunkeun karapihan; nja koedoe njo-
kot gĕtih sapi teja saeutik, djeung gĕ-
tih badot teja saeutik, pek ditĕrapkeun
[c] kana tatandoekan altar sakoeriling.
19 'Djeung koedoe ngepretkeun gĕtih teja
saeutik kana loehoer altar, koe tjoe-
roekna, toedjoeh kali, dibĕrĕsihan, nja
disoetjikeun tina kanadjisan oerang Is-
rail. *a* Ibr. 9:7. *b* 2 Moesa 30:1, 10. *c* p. 4:7, 18.

20 Ana geus tjatjap njijeun karapihan hal
kasoetjian, hal himah tĕpangan djeung
hal altar teh, toeloej Haroen koedoe
ngadeukeutkeun eta badot anoe hiroep
21 teja. 'Prak Haroen koedoe noempang-
keun leungeunna doewanana kana hoe-
loe eta badot noe hiroep, sarta ditoeng-
koelan, bari ngakoekeun sakabeh kado-
rakaän oerang Israil, djeung sakabeh ka-

masijatanana, hal sakabeh dosa-dosana;
nja eta koe Haroen koedoe diteundeun
kana hoeloe eta badot, bari toeloej di-
leupaskeun ka tĕgal lĕga, koe lantaran
22 hidji djalma noe geus sadija. 'Eta badot
sina nanggoeng sakabeh kadorakaän ma-
ranehanana ka tanah noe rehe; seg ba-
dot teh koedoe dileupaskeun di tĕgal lĕga.
23 Tidinja Haroen koedoe asoep deui ka
himah tĕpangan, tjoetjoel-tjoetjoel pa-
pakean lawon bodas, anoe dipake basa
asoep ka kasoetjian, koedoe ditinggal-
24 keun di dinja. 'Seug koedoe ngoembah
deui awakna koe tjai, diĕnggon soetji, pek
make papakeanana sasari; geus kitoe
ka loewar, prak mĕtakeun koerban doe-
roekan ti sorangan, djeung koerban doe-
roekan ti djalma loba teja, njijeun ka-
rapihan tina sabab dirina djeung tina
25 sabab djalma loba. 'Sarta gadjih eta
koerban dosa ge koe Haroen koedoe
didoeroek dina altar.
26 Ari djalma noe ngaleupaskeun badot
anoe keur Asasel teja, koedoe njeuseuh
papakeanana djeung koedoe mandi koe
tjai; kakara meunang asoep deui ka pa-
sanggrahan.
27 Ari eta sapi ngora koerban dosa, djeung
eta badot koerban dosa, noe gĕtihna
dibawa asoep, dipake njijeun karapihan
di djĕro kasoetjian teja, [a] koedoe pada
dika-loewarkeun ka loewareun pasang-
grahan; pek koelitna, dagingna djeung
28 taina koedoe didoeroek koe seuneu. 'Ari
noe ngadoeroek koedoe njeuseuh papa-
keanana djeung koedoe mandi koe tjai;
kakara meunang asoep deui ka pasang-
grahan. *a* p. 4 : 12; 6 : 30.
29 Ari ijeu teh pikoekoeh langgĕng ka
maraneh: [a] dina boelan noe katoedjoeh,
dina tanggal sapoeloeh, maraneh koe-
doe pada ngarĕndahkeun diri maraneh;
didinja maraneh oelah ngalampahkeun
pagawean naon-naon, boh priboemi, boh
semah noe ngoembara di tĕngah ma-
30 raneh. 'Karana dina poë eta maraneh ba-
kal dipangnjijeunkeun karapihan, sang-
kan maraneh dibĕrĕsihan; sakabeh do-
sa-dosa maraneh bakal bĕrĕsih di pa-
31 joeneun Pangeran. 'Nja eta teh ka ma-
raneh [b] poë eureun, gĕde pisan, sarta
koedoe pada ngarĕndahkeun diri mara-
32 neh; pikoekoeh langgĕng. 'Ari panghoe-
loe, noe diminjakan sarta dikeupeulan,
sina djadi panghoeloe, ngaganti bapana,
nja eta noe koedoe njijeun karapihan,
make papakean lawon bodas, papakean
33 soetji teja; 'pek njijeun karapihan hal
kasoetjian, anoe soetji, djeung hal hi-
mah tĕpangan, sarta njijeun karapihan
hal altar; kitoe deui panghoeloe-pang-
hoeloe sarta djeung djalma noe loba,
sakoer ahli pakoempoelan, koedoe pada
dipangnjijeunkeun karapihan. *a* p. 23 : 27;
4 Moesa 29 : 7. *b* p. 23 : 32.
34 Noe tadi teh djadi pikoekoeh lang-
gĕng ka maraneh; oerang Israil [a] sata-
oen sakali koedoe dipangnjijeunkeun
karapihan tina sakabeh dosa-dosana.
Prak ngalampahkeun sakoemaha timba-
lan Pangeran ka Moesa teja.
*a* 2 Moesa 30 : 10; Ibr. 9 : 7.

## PASAL 17.

Aja deui pangandika Pangeran ka Moe-
2 sa, kijeu pangandikana: 'Maneh koe-
doe mitjatoer ka Haroen djeung ka anak-
anakna lalaki, sarta ka sakabeh oerang
Israil, kijeu nja omong maneh ka darinja:
Ijeu teh pangandika, noe ditimbalkeun
3 koe Pangeran, kijeu pangandikana: 'Sa-
ha-saha djalma anak-intjoe Israil, anoe
meuntjit sapi, atawa domba, atawa ĕm-
be, di djĕro pasanggrahan, atawa noe
4 meuntjit di loewar pasanggrahan, 'han-
teu disanggakeun ka lawang himah tĕpa-
ngan, teu dikoerbankeun ka Pangeran,
ka hareupeun balandongan Pangeran
mah, nja eta djalma diitoeng hoetang
gĕtih, [a] asoep ngoetjoerkeun gĕtih, noe
matak eta djalma koedoe dibasmi, di-
5 leungitkeun ti tĕngah bangsana; 'soe-
paja oerang Israil pada njanggakeun
koerbanna peuntjitan, anoe koe mara-
nehanana sok dipeuntjit di tĕgal; koe-
doe disanggakeun ka Pangeran, ka la-
wang himah tĕpangan, ka panghoeloe;
pek dipeuntjit di dinja, didjijeun koer-
6 ban panarima baris ka Pangeran. 'Toe-
loej koe panghoeloe gĕtihna koedoe di-
kepretkeun ka altar Pangeran, noe di
hareupeun lawang himah tĕpangan, sarta
gadjihna koedoe didoeroek, pikeun aäm-
beuan matak sĕdĕp baris ka Pangeran.
7 'Djadi eta teh teu meunang ngoerban-
keun deui koerbanna peuntjitan [b] ka
setan-setan, tĕgĕs djarinah, noeroet ka
dinja. Noe tadi teh djadi pikoekoeh lang-

gĕng ka maranehanana, toeroen-toemoe-
roen. *a* p. 24 : 17. *b* 5 Moesa 32 : 17.
8 Sarta maneh koedoe mitjatoer deui
ka darinja: Saha-saha djalma, anak-in-
tjoe Israil, atawa semah noe ngoemba-
ra di tĕngah maranehanana, noe ngoer-
bankeun koerban doeroekan atawa koer-
9 ban peuntjitan, 'sarta hanteu dianteur-
keun ka lawang himah tĕpangan, teu
disanggakeun ka Pangeran mah, nja eta
djalma koedoe dibasmi, dileungitkeun
ti bangsana.
10 Djeung saha-saha djalma, anak-intjoe
Israil, atawa semah noe ngoembara di
tĕngah maranehanana, [a] noe ngahakan
gĕtih, naon bae: [b] eta kami bakal njang-
hareup pameunteu ka djalma noe nga-
hakan gĕtih teh, sarta rek dibasmi,
11 dileungitkeun ti tĕngah bangsana. 'Ka-
rana njawana daging ajana dina gĕtih,
sarta gĕtih koe kami dipaparinkeun ka
maraneh dina altar, baris matak nga-
rapihkeun njawa maraneh; [c] karana nja
gĕtih noe matak ngarapihkeun, tina lan-
12 taran njawa. 'Kitoe noe matak kami
nimbalan ka oerang Israil: Saha-saha
djalma bangsa maraneh teu meunang
ngahakan gĕtih; kitoe keneh semah noe
ngoembara di tĕngah maraneh, teu meu-
nang ngahakan gĕtih. *a* p. 3 : 17.
*b* p. 26 : 17; Djab. 34 : 17. *c* Ibr. 9 : 22.
13 Djeung saha-saha djalma oerang Is-
rail, atawa semah noe ngoembara di tĕ-
ngah maranehanana, anoe meunangkeun
sato atawa manoek noe wĕnang dihakan,
djalan moro, [a] nja eta koedoe ngoetjoer-
keun gĕtihna, sarta dirimboenan koe
14 taneuh. 'Karana moenggoeh njawa sa-
kabeh daging teja, [b] gĕtihna toenggal
djeung njawana; [c] mana kami nimbalan
ka oerang Israil: Gĕtih daging, naon
bae, teu meunang dihakan koe mara-
neh; karana njawa sakabeh daging, nja
eta gĕtihna; saha-saha noe ngahakan
15 eta, koedoe dibasmi. 'Djeung saha-saha
djalma, priboemi atawa semah, [d] noe
ngahakan anoe paeh bangkar atawa noe
paeh disasaäk, nja eta koedoe njeuseuh
papakeanana djeung koedoe mandi koe
tjai, sarta kanadjisan tĕpi ka boerit;
16 kakara bĕrĕsih. 'Sabalikna, oepama teu
diseuseuh sarta hanteu mandi, estoe nang-
goeng kadorakaänana. *a* 5 Moesa 12 : 24.
*b* 5 Moesa 12: 23. *c* p. 3 : 17. *d* 2 Moesa 22 : 31;
3 Moesa 11 : 39, 40.

## PASAL 18.

Aja deui pangandika Pangeran ka Moe-
2 sa, kijeu pangandikana: 'Maneh koe-
doe mitjatoer ka oerang Israil, kijeu nja
omong maneh ka darinja: [a] Ijeu kami
3 Pangeran, Allah maraneh. 'Maraneh [b]
poma oelah migawe sapĕrti pagawean
tanah Mĕsir, oeroet maraneh tjitjing;
sarta poma oelah migawe tjara paga-
wean tanah Kanaän, anoe koe kami di-
kĕrsakeun maraneh diasoepkeun ka di-
nja; djeung oelah ngalakonan pikoekoeh
4 eta. 'Hoekoem kami noe koe maraneh
koedoe dilampahkeun, djeung pikoekoeh
kami noe koe maraneh koedoe diëstoe-
keun; nja eta noe koedoe dilakonan teh:
ijeu kami Pangeran, Allah maraneh.
5 'Mana koedoe ngestoekeun pikoekoeh
kami reudjeung hoekoem kami; [c] tijap-
tijap manoesa, noe ngalampahkeun eta
teh, tangtoe hiroep koe eta: ijeu kami
Pangeran. *a* 2 Moesa 20 : 2. *b* 2 Moesa 23 : 24.
*c* Jĕh. 20 : 11; Roem 10 : 5; Gal. 3 : 12.
6 Saha-saha djalma, [a] teu meunang njam-
peurkeun ka sanak-barajana, sĕdja moe-
kakeun oratna: ijeu kami Pangeran.
7 'Maneh oelah moekakeun [b] orat bapa
maneh atawa orat indoeng maneh; in-
doeng maneh eta teh, teu meunang ma-
8 neh moekakeun oratna. 'Maneh oelah
moekakeun [c] orat pamadjikan bapa ma-
neh; sasat orat bapa maneh eta teh.
9 'Orat doeloer maneh awewe, anak sa-
bapa atawa anak saindoeng, didjoeroe-
keun di imah atawa didjoeroekeun di
loewar, eta maneh oelah moekakeun
10 oratna. 'Orat intjoe maneh awewe, eta
maneh oelah moekakeun oratna; karana
11 eta teh sasat orat maneh sorangan. 'Orat
anak pamadjikan bapa maneh awewe,
beunang ngajoegakeun bapa maneh, doe-
loer maneh eta teh, maneh oelah moe-
12 kakeun oratna. 'Maneh oelah moeka-
keun orat doeloer bapa maneh awewe;
13 baraja bapa maneh eta teh. 'Maneh oe-
lah moekakeun orat doeloer indoeng
maneh awewe; karana baraja indoeng
14 maneh eta teh. 'Maneh oelah moekakeun
orat doeloer bapa maneh lalaki; oelah
maneh njampeurkeun ka pamadjikana-
15 na; bibi maneh eta teh. 'Maneh oelah
moekakeun [d] orat minantoe; pamadjikan
anak maneh eta teh; teu meunang ma-

16 neh moekakeun oratna. 'Maneh oelah
moekakeun orat pamadjikan doeloer
maneh; sasat orat doeloer maneh eta
17 teh. 'Maneh oelah moekakeun orat awe-
we sarta djeung orat anakna awewe;
maneh oelah njokot intjoena awewe,
sĕdja moekakeun oratna; baraja eta teh;
18 lampah kitoe roetjah. 'Sarta maneh oe-
lah njokot awewe, [e] ditambahkeun ka
doeloerna, sĕdja ditjandoeng, dek moe-
kakeun oratna meungpeung eta hiroep
keneh. *a* p. 20:11—21. *b* 1 Moesa 19:31.
*c* 1 Moesa 35:22; 1 Kor. 5:1. *d* 1 Moesa 38:16.
*e* 1 Moesa 29:27.

19 Djeung deui maneh [a] oelah njampeur-
keun ka awewe, sĕdja moekakeun orat-
na, keur mangsana kakotoran kanadji-
20 san. 'Sarta maneh [b] oelah ngadjima ka
pamadjikan batoer, noe matak kanadji-
21 san reudjeung eta. 'Djeung deui [c] anak
maneh koe maneh oelah dibikeun njo-
rang seuneu adjang si Molek, sarta ma-
neh oelah ngahinakeun kana djĕnĕ-
ngan Allah maneh: ijeu kami Pangeran.
22 'Djeung deui maneh [d] oelah ngadjima ka
23 lalaki; lampah kitoe idjid. 'Sarta ma-
neh [e] oelah ngadjima ka sasatoan, noe
matak maneh kanadjisan koe eta; kitoe
keneh awewe, oelah ngahareupan ka sa-
to, malar didjima; lampah kitoe rĕgĕd.
*a* p. 15: 24; 20:18. *b* 2 Sam. 11:4. *c* 3 Moesa
20:2; 5 Moesa 18:10; 2 Radja 21:6; 23:10.
*d* 1 Moesa 19:5; Roem 1:27; 1 Kor. 6:10.
*e* 5 Moesa 27:21.

24 Poma maraneh oelah nganadjiskeun
diri koe sagala pĕrkara noe tadi; [a] ka-
rana bangsa-bangsa, noe koe kami rek
disingkirkeun ti hareupeun maraneh,
sok pada nganadjiskeun diri koe sagala
25 pĕrkara noe kitoe, 'datang ka [b] tanahna
kanadjisan; noe matak kami njiksakeun
kadorakaänana ka dinja, sarta tanah teh
26 ngoetahkeun priboemina. 'Sabalikna ma-
raneh koedoe pada ngestoekeun pikoe-
koeh kami reudjeung hoekoem kami, sarta
oelah ngalampahkeun sagala kaidjidan ki-
toe, boh priboemi, boh semah noe ngoem-
27 bara di tĕngah maraneh. 'Karana djal-
ma eusi tanah, anoe ti heulaeun mara-
neh, sok pada ngalampahkeun kaidjidan
28 kitoe, wani tanah teh kanadjisan. 'Soe-
paja maraneh [c] oelah datang ka dioetah-
keun koe tanah, ana koe maraneh dina-
djiskeun; sakoemaha ngoetahkeunana eta
29 bangsa, noe ti heulaeun maraneh. 'Ka-
rana saha-saha noe ngalampahkeun sa-
gala kaidjidan kitoe, nja eta djalma noe
ngalampahkeun teh koedoe dibasmi, di-
30 leungitkeun ti tĕngah bangsana. 'Mana
maraneh koedoe pada ngadjaga kana
djagaän kami, oelah ngalampahkeun pi-
koekoeh noe aridjid, anoe sok dilam-
pahkeun ti heulaeun maraneh, sarta ma-
raneh poma oelah nganadjiskeun diri
koe noe kitoe: ijeu kami Pangeran, Allah
maraneh. *a* 2 Radja 17:8, 15. *b* Esra 9:11.
*c* p. 20:22.

## PASAL 19.

Ngandika deui Pangeran ka Moesa, kijeu
2 pangandikana: 'Maneh koedoe mitja-
toer ka padjĕmoehan oerang Israil, kijeu
nja omong maneh ka darinja: [a] Maraneh
sing pada soetji; karana kami Pangeran,
Allah maraneh teh, soetji. *a* p. 11:44;
20:7, 26; 1 Petr. 1:16.

3 Maraneh, hidji-hidji djalma, [a] koedoe
masing sijeun koe indoeng sarta koe ba-
pa, djeung [b] koedoe pada nĕtĕpkeun sa-
bat kami: ijeu kami Pangeran, Allah
maraneh. *a* 2 Moesa 20:12. *b* 2 Moesa 31:13;
3 Moesa 26:2.

4 Maraneh oelah njanghareupan ka bra-
hala, [a] sarta oelah njarijeun aällahan si-
pat tjitak: ijeu kami Pangeran, Allah
maraneh. *a* 2 Moesa 20:23; 3 Moesa 26:1.

5 Djeung lamoen maraneh ka Pangeran
ngoerbankeun koerban panarima, di-
koerbankeunana teh sing malar mara-
6 neh pikamanaheun. 'Dihakanna [a] koe-
doe dina poëan maraneh ngoerban, sarta
dina isoekna; ari sesana, noe nĕpi kana
poë noe katiloe, koedoe didoeroek koe
7 seuneu.'Sabalikna, oepama dihakan dina
poë noe katiloe mah, lampah kitoe ma-
8 tak idjid, teu kamanah. 'Saha-saha djal-
ma noe ngahakan, nanggoeng kadoraka-
änana, sabab nganistakeun barang soetji
kagoengan Pangeran; ari djalma noe
kitoe koedoe dibasmi, dileungitkeun ti
bangsana. *a* p. 7:15.

9 Sarta [a] mangsa maraneh keur diboewat
piboewateun lahan maraneh, djoeroe la-
han maneh dipiboewatanana oelah di-
bejakkeun teuing, djeung heutjakna keur
maneh diboewat oelah rek dipoeloeng.
10 'Kitoe deui maneh oelah moepoerian kĕ-
bon anggoer maneh, sarta noe ragrag

boewah anggoer maneh oelah rek dipoeloeng; [b] koedoe koe maneh diingkeun adjang noe kabalangsak sarta adjang semah: ijeu kami Pangeran, Allah maraneh. *a* p. 23 : 22. *b* 5 Moesa 24 : 19.
11 Maraneh [a] oelah maling, djeung oelah bohong, sarta oelah tjidra, batoer pada batoer. *a* 2 Moesa 20 : 15, 16; Ep. 4 : 25.
12 Djeung maraneh [a] oelah soempah njĕboet djĕnĕngan kami, kalawan tjidra, matak maneh nganistakeun kana djĕnĕngan Allah maneh: ijeu kami Pangeran. *a* 2 Moesa 20 : 7.
13 Maneh oelah nganijaja ka batoer, sarta oelah dikarinah. [a] Boeroehan djalma noe koeli oelah dipeutingkeun di maneh tĕpi ka isoek. *a* 5 Moesa 24 : 14.
14 Maneh oelah njapa ka noe torek, djeung oelah neundeun tatadjongan ka hareupeun noe lolong, sarta maneh koedoe sijeun koe Allah maneh: ijeu kami Pangeran.
15 Maraneh oelah milampah bengkok dina ngahoekoeman; [a] oelah ngadjoengdjoengkeun beungeut djalma noe malarat, djeung oelah moendjoelkeun beungeut djalma noe gĕde; nja ngahoekoeman teh ka batoer koedoe sing sabĕnĕrna. *a* 2 Moesa 23 : 6.
16 Maneh oelah lakoe ngoepat di bangsa maneh; maneh oelah aja pangarah ka gĕtih batoer: ijeu kami Pangeran.
17 Maneh [a] oelah geuleuh ka doeloer maneh di sadjĕro hate; [b] koedoe ngingĕtan ka batoer, oelah datang ka maneh nanggoeng dosa tina hal manehanana.
18 'Maneh [c] oelah malĕskeun diri, djeung oelah ambĕk kadalon-dalon ka sasama bangsa maneh; [d] nja koedoe njaäh ka batoer sapĕrti ka diri sorangan: ijeu kami Pangeran. *a* 1 Joh. 3 : 15. *b* Mat. 18 : 15; Loek. 17 : 3. *c* Roem 12 : 19. *d* Mat. 22 : 39; Roem 13 : 9; Gal. 5 : 14; Jak. 2 : 8.
19 Maraneh koedoe pada ngestoekeun pikoekoeh kami. [a] Sato maneh oelah diëweankeun ka sedjen bangsa; lahan maneh oelah disĕbaran doewa roepa, sarta awak maneh oelah make papakean doewa sipat tjatjampoeran. *a* 5 Moesa 22 : 9—11.
20 Djeung lamoen aja lalaki, [a] ngadjima ka hidji awewe anoe djadi eusi imah, sarta geus dipatjang-patjangkeun ka lalaki sedjen, tapi tatjan ditĕboes, atawa tatjan dimĕrdikakeun: nja eta koedoe dirangket; moal diparaehan, sabab awe-
21 wena teu mĕrdika. 'Sarta eta djalma koedoe njanggakeun pikoerbaneunana kasalahan ka Pangeran, ka hareupeun lawang himah tĕpangan; hidji domba
22 lalaki pikoerbaneun kasalahan. 'Pek koe panghoeloe koedoe dipangnjijeunkeun karapihan, koe lantaran eta domba pikoerbaneun kasalahan, di pajoeneun Pangeran, tina sabab dosana noe dilampahkeun; tangtoe meunang panghampoera pĕrkara dosana noe dilampahkeun. *a* 2 Moesa 21 : 8.
23 Sarta lamoen maraneh geus asoep ka eta tanah, geus kitoe mĕlak tatangkalan baris hakaneun, nja eta boewahna koe maraneh koedoe diangkĕn tatjan disoenatan; tiloe taoen lilana koe maraneh koedoe diangkĕn tatjan disoena-
24 tan; teu meunang dihakan. 'Ari dina taoen noe kaopat sakabeh boewahna pisoetjieun, baris moedji ka Pangeran.
25 'Dĕmi dina taoen noe kalima mah boewahna pek koe maraneh hakan; dipalarna soepaja tambah beubeunanganana keur maraneh: ijeu kami Pangeran, Allah maraneh.
26 Maraneh [a] oelah ngahakan naon-naon kalawan gĕtihna. Maraneh oelah milampah tĕnoeng, djeung oelah milam-
27 pah petangan. 'Maraneh [b] oelah ngoeroed sisi hoeloe maraneh, malar boeleud; djeung oelah ngaroeksakkeun sisi djang-
28 got maneh. 'Maraneh [c] oelah noerihan awak maraneh sabab aja noe paeh, djeung oelah make toelisan disoengging di diri maraneh: ijeu kami Pangeran. *a* p. 3 : 17. *b* p. 21 : 5. *c* 5 Moesa 14 : 1.
29 Maneh oelah nganistakeun anak maneh awewe, disina djinah; [a] soepaja eusi tanah oelah djarinah, anoe matak tanah teh pinoeh koe karoetjahan. *a* 5 Moesa 23 : 17.
30 Maraneh koedoe nĕtĕpkeun sabat kami, djeung koedoe sarijeun koe kasoetjian kami: ijeu kami Pangeran.
31 Maraneh oelah njanghareupan ka [a] noe njaroemah atawa ka noe ngoesoemah; oelah ditarejang, matak nganadjiskeun diri koe eta: ijeu kami Pangeran, Allah maraneh. *a* p. 20 : 6, 27.
32 Tina sabab djalma hoewisan maneh koedoe hoedang, djeung koedoe ngahormatan ka pasĕmon djalma kolot, sarta

koedoe sijeun koe Allah maneh: ijeu
kami Pangeran.
33 Sarta lamoen aja semah noe ngoem-
bara di maneh, dina tanah maraneh, [a]
eta koe maraneh oelah diteungteuinga-
34 nan. 'Ari semah noe ngoembara di ma-
raneh, koe maraneh koedoe diakoe sa-
pĕrti ka priboemi, batoer maraneh; [b]
nja koedoe njaäh ka dinja, sapĕrti ka
diri sorangan; karana maraneh ge ba-
reto djadi semah di tanah Mĕsir: ijeu
kami Pangeran, Allah maraneh.

*a* 2 Moesa 22 : 21. *b* 5 Moesa 10 : 19.

35 Maraneh oelah milampah bengkok di-
na ngahoekoeman, dina oekoeran, dina
36 timbangan, atawa dina takĕran. 'Koe-
doe baroga [a] taradjoe bĕnĕr, batoe bĕ-
nĕr, epa bĕnĕr djeung ĕhin bĕnĕr: ijeu
kami Pangeran, Allah maraneh, anoe
ngaloewarkeun maraneh ti tanah Mĕsir.

*a* 5 Moesa 25 : 13.

37 Masing [a] pada ngestoekeun sakabeh
pikoekoeh kami djeung sakabeh hoe-
koem kami, sarta lalampahkeun koe
maraneh: ijeu kami Pangeran. *a* p. 20 : 8.

## PASAL 20.

Ngandika deui Pangeran ka Moesa, ki-
2 jeu pangandikana: 'Maneh koedoe mi-
tjatoer deui ka oerang Israil: Saha-saha
djalma, oerang Israil, atawa semah noe
ngoembara di Israil, [a] anoe mikeun anak-
na ka si Molek teja, pasti koedoe di-
paehan; djalma eusi tanah koedoe nga-
3 baledogan ka dinja koe batoe. 'Eta ka-
mi [b] bakal njanghareup pameunteu ka
djalma noe kitoe teh, sarta rek dibas-
mi, dileungitkeun ti tĕngah bangsana;
karana eta teh mikeun anakna ka si
Molek, noe matak nganadjiskeun ka-
soetjian kami, sarta nganistakeun djĕ-
4 nĕngan kami noe soetji. 'Djeung oepa-
ma djalma eusi tanah ngalalijeuskeun
matana ti djalma noe kitoe, mangsa
eta mikeun anakna ka si Molek, han-
5 teu pek dipaehan: 'tangtoe kami njang-
hareup pameunteu ka djalma noe ki-
toe sarta ka sabangsana, bari dirina
djeung sakoer noe djarinah noeroet ka
manehanana, miloe djarinah noeroet ka
si Molek teh, koe kami dibasmi, dileu-
6 ngitkeun ti tĕngah bangsana. 'Kitoe ke-
neh djalma, [c] noe njanghareupan ka
noe njaroemah atawa ka noe ngoesoe-
mah, matak djinah noeroet ka dinja,
eta kami tangtoe njanghareup pameun-
teu ka djalma noe kitoe, seug koe ka-
mi dibasmi, dileungitkeun ti tĕngah
7 bangsana. 'Mana maraneh koedoe nja-
roetjikeun diri sorangan, masing pada
soetji; karana kami Pangeran, Allah
8 maraneh teh, soetji. 'Sarta koedoe pa-
da ngestoekeun pikoekoeh kami, djeung
dilalampahkeun: [d] ijeu kami Pangeran,
anoe njoetjikeun ka maraneh. *a* p. 18 : 21.

*b* p. 17 : 10. *c* p. 19 : 31. *d* 2 Moesa 31 : 13.

9 Lamoen aja djalma [a] noe njapa ka
bapana atawa ka indoengna, pasti koe-
doe dipaehan. Eta teh njapa ka bapa-
na atawa ka indoengna: dosana malik
ka dirina. *a* 2 Moesa 21 : 17.

10 Djeung saha-saha djalma [a] noe nga-
ranjed ka pamadjikan hidji djalma, sa-
pedah ngaranjed ka pamadjikan batoer,
pasti koedoe dipaehan, noe ngaranjed
11 djeung noe diranjedan. 'Sarta saha-saha
[b] noe ngĕdĕng djeung pamadjikan ba-
pana, sasat moekakeun orat bapana;
pasti koedoe dipaehan doewanana: do-
12 sana malik ka daririna. 'Sarta saha-saha
[c] noe ngĕdĕng djeung minantoena awe-
we, pasti koedoe dipaehan doewanana;
pada migawe karĕgĕdan: dosana ma-
13 lik ka daririna. 'Djeung saha-saha [d] noe
ngadjima ka lalaki, doewanana miga-
we kaidjidan; pasti koedoe diparaehan:
14 dosana malik ka daririna. 'Djeung saha-
saha [e] noe miĕwe ka hidji awewe sarta
djeung indoengna, roetjah lampah ki-
toe teh; [f] koedoe didoeroek koe seu-
neu, lalakina djeung awewena, da teu
meunang aja lampah roetjah di tĕngah
15 maraneh. 'Sarta saha-saha [g] noe nga-
djima ka sasatoan, pasti koedoe dipae-
han; satona ge koe maraneh koedoe
16 dipodaran. 'Kitoe keneh awewe, noe
njampeurkeun ka sato, naon bae, ma-
lar didjima, nja eta awewe koe ma-
neh koedoe dipodaran sarta djeung sa-
tona; pasti koedoe dipaehan: dosana
17 malik ka darinja. 'Sarta saha-saha noe
njokot doeloerna awewe, [h] anak saba-
pa atawa anak saindoeng, seg ngarasa
oratna, djeung eta ngarasa orat mane-
hanana, katjĕlaän eta teh; koedoe pa-
da dibasmi di hareupeun djalma-djalma
bangsa maranehanana; eta moekakeun
orat doeloerna awewe, estoe nanggoeng

18 kadorakaänana. 'Sarta saha-saha [i] noe
ngĕdĕng djeung awewe noe keur pala-
ngan, moekakeun oratna, ditarandja-
ngan palawanganana, djeung eta awewe
moekakeun palawanganana gĕtih, nja
eta doewanana koedoe dibasmi, dileu-
19 ngitkeun ti tĕngah bangsana. 'Djeung
deui [j] maneh oelah moekakeun orat doe-
loer indoeng maneh awewe, atawa doe-
loer bapa maneh awewe; karana noe ki-
toe narandjangan barajana; estoe pa-
20 da nanggoeng kadorakaänana. 'Sarta
saha-saha [k] noe ngĕdĕng djeung pama-
djikan pamanna, sasat moekakeun orat
pamanna; pada nanggoeng dosana; pasti
21 paraeh teu boga anak. 'Djeung saha-
saha [l] noe njokot pamadjikan doeloer-
na, lampah kitoe teh kotor, sasat moe-
kakeun orat doeloerna; moal baroga
anak. *a* 5 Moesa 22 : 22; Joh. 8 : 5. *b* p. 18 : 8. *c* p. 18 : 15. *d* p. 18 : 22. *e* p. 18 : 17. *f* 1 Moesa 38 : 24. *g* p. 18 : 23; 2 Moesa 22 : 19. *h* p. 18 : 9, 11. *i* p. 18 : 19. *j* p. 18 : 12, 13. *k* p. 18 : 14. *l* p. 18 : 16.

22 Eta maraneh koedoe pada ngestoe-
keun sakabeh pikoekoeh kami djeung
sakabeh hoekoem kami, sarta lalam-
pahkeun, [a] soepaja maraneh oelah da-
tang ka dioetahkeun koe tanah, anoe
koe kami dikĕrsakeun maraneh diasoep-
23 keun ka dinja, soepaja diĕnggonan. 'Po-
ma oelah ngalakonan pikoekoeh bang-
sa, noe koe kami rek disingkirkeun ti
hareupeun maraneh; karana eta sok pa-
da migawe sakabeh noe kitoe pĕtana,
noe matak kami teh bosĕn ka darinja.
24 'Sarta maraneh koe kami geus dilahi-
ran kijeu: [b] Maraneh noe bakal kawari-
san tanah eta bangsa; koe kami rek
dipaparinkeun ka maraneh, soepaja ka-
milik; nja tanah anoe labar-leber tji-
soesoe reudjeung madoe: ijeu kami Pa-
ngeran, Allah maraneh, anoe ngabina-
25 keun maraneh ti bangsa noe loba. 'Ari
maraneh teh [c] koedoe ngabinakeun sa-
to anoe bĕrĕsih djeung noe nadjis, ki-
toe deui manoek anoe bĕrĕsih djeung
noe nadjis, sarta oelah nganistakeun
diri koe lantaran sato, atawa koe lan-
taran manoek, atawa koe sakabeh noe
tingkarajap di boemi, sakoer bae anoe
koe kami dibinakeun, didamĕl nadjis
26 ka maraneh. 'Djadi maraneh teh [d] ma-
sing pada soetji baris ka kami; karana
kami Pangeran teh soetji, [e] sarta ma-
raneh koe kami dibinakeun ti bangsa
noe loba, soepaja djadi kagoengan ka-
27 mi. 'Djeung lamoen aja djalma lalaki
atawa awewe, [f] anoe kasaroemahan ata-
wa koekoesoemahan, pasti koedoe di-
paehan, dibaledogan koe batoe: dosana
malik ka daririna. *a* p. 18 : 28. *b* 2 Moesa 3 : 8. *c* p. 11 : 43. *d* p. 19 : 2. *e* 1 Radja 8 : 53. *f* p. 19 : 31; 1 Sam. 28 : 7; Lal. 16 : 16.

## PASAL 21.

Aja deui timbalan Pangeran ka Moesa,
kijeu: Maneh koedoe mitjatoer ka
panghoeloe-panghoeloe, anak Haroen,
kijeu nja omong maneh ka darinja: [a]
Oelah aja noe nganadjiskeun diri dina
2 bangsana, koe karana noe paeh. 'Ngan
koe karana barajana noe pĕrnah deu-
keut, nja koe karana indoengna, djeung
koe karana bapana, sarta koe kara-
na anakna lalaki, djeung koe karana
anakna awewe, kitoe deui koe kara-
3 na doeloerna lalaki, 'djeung koe karana
doeloerna awewe, anoe masih landjang,
anoe deukeut keneh ka manehanana,
tatjan lakian: panghoeloe meunang oge
4 nganadjiskeun diri. 'Pedah djoeragan
dina bangsana, noe matak teu meu-
nang nganadjiskeun atawa nganista-
5 keun diri. 'Teu meunang [b] ngagoendoe-
lan sirahna, djeung teu meunang njoe-
koer sisi djanggotna, sarta teu pisan
6 meunang noerihan awakna. 'Koedoe ma-
sing saroetji baris ka Allahna, sarta
oelah nganistakeun kana djĕnĕngan Al-
lahna; karana koerban seuneu kagoe-
ngan Pangeran, [c] kadaharan Allahna, nja
panghoeloe noe ngahatoerkeun; mana
7 koedoe saroetji. 'Teu meunang mirabi
ka dajang atawa ka noe hina, djeung
teu meunang mirabi ka awewe anoe di-
sĕrahkeun koe salakina; karana panghoe-
8 loe teh soetji baris ka Allahna. 'Noe ma-
tak eta koe maneh koedoe diangkĕn [d]
soetji; karana kadaharan Allah maneh,
nja eta noe ngahatoerkeun; koedoe koe
maneh diangkĕn soetji; [e] karana ijeu ka-
mi Pangeran, noe njoetjikeun ka ma-
9 raneh teh, soetji. 'Sarta lamoen aja anak
panghoeloe noe awewe, nganistakeun
diri, milampah djinah, nja eta nganista-
keun ka bapana; koedoe didoeroek koe
seuneu. *a* p. 22 : 4. *b* p. 19 : 27, 28. *c* 4 Moesa 28 : 2. *d* 2 Moesa 28 : 36; Ibr. 7 : 26. *e* p. 20 : 8.

10 Djeung deui panghoeloe gĕde, noe didjĕ-
nĕngkeun ti lĕbah doeloer-doeloerna,
noe dikoetjoeran sirahna koe minjak li-
sah, [a] sarta dikeupeulan, sina make pa-
pakean teja, eta [b] teu meunang moeroe-
tjoel sirahna, djeung teu meunang njo-
11 soëk papakeanana. 'Sarta teu meunang
ngadatangan majit djalma, saha bae; teu
meunang nganadjiskeun diri, nadjan koe
karana bapana atawa koe karana in-
12 doengna. 'Djeung [c] teu meunang ka loe-
war ti kasoetjian, sangkan oelah matak
nganistakeun kana kasoetjian Allahna;
karana dimakoetaän koe minjak lisah
13 ti Allahna: ijeu kami Pangeran. 'Sarta
mirabina [d] koedoe ka hidji awewe noe
14 parawan. 'Randa, atawa popotongan,
atawa noe hina, atawa dajang: ka noe
kitoe eta teu meunang mirabi; ari mi-
rabina ngan meunang ka parawan bang-
15 sana sorangan; 'soepaja oelah matak nga-
nistakeun ka anak-intjoena dina bang-
sana; karana ijeu kami Pangeran, anoe
njoetjikeun ka manehanana.

*a* p. 8 : 33. *b* p. 10 : 6. *c* p. 10 : 7. *d* 2 Kor. 11 : 2.

16 Ngandika deui Pangeran ka Moesa,
17 kijeu pangandikana: 'Maneh koedoe mi-
tjatoer deui ka Haroen, kijeu nja pok:
Saha-saha djalma, anak-intjoe maneh,
satoeroenan-toeroenanana, noe aja tja-
tjadna, teu meunang ngadeuheusan, nga-
18 hatoerkeun kadaharan Allahna. 'Karana
sakoer djalma noe aja tjatjadna teu meu-
nang ngadeuheusan; sapĕrti djalma noe
lolong, atawa noe ngempor, atawa noe
19 soempoeng, atawa noe tjenggeh; 'atawa
djalma noe boentoeng soekoe atawa noe
20 boentoeng leungeun; 'atawa noe bĕng-
koeng, atawa noe pĕndek, atawa noe
tjeor panonna, atawa noe boedoeg, ata-
wa noe rodek, atawa noe rĕmĕk lara-
21 nganana. 'Sakoer djalma, anak-intjoe
panghoeloe Haroen, anoe aja tjatjadna,
teu meunang marĕk, ngahatoerkeun koer-
ban seuneu kagoengan Pangeran; aja
tjatjadna, noe matak teu meunang ma-
rĕk, ngahatoerkeun kadaharan Allahna.
22 'Ari kadaharan Allahna, barang soetji,
nadjan noe pangsoetji-soetjina oge, meu-
23 nang koe eta dihakan; 'ngan teu meu-
nang ngadatangan kana reregan, djeung
teu meunang njampeurkeun kana altar,
pedah aja tjatjadna; soepaja oelah ma-
tak nganistakeun kana kasoetjian kami;
karana ijeu kami Pangeran, anoe njoe-
tjikeun ka maranehanana.
24 Prak koe Moesa dilahirkeun ka Ha-
roen, djeung ka poetrana lalaki, sarta
ka oerang Israil sakabeh.

## PASAL 22.

Ngandika deui Pangeran ka Moesa, ki-
2 jeu pangandikana: 'Maneh koedoe mi-
tjatoer deui ka Haroen djeung ka anak-
na lalaki, sina njĕgah ka barang soetji
ti oerang Israil, anoe koe eta disaroe-
tjikeun ka kami; oelah nganistakeun
kana djĕnĕngan kami noe soetji: ijeu
3 kami Pangeran. 'Koedoe ngomong kijeu
maneh ka darinja: Satoeroenan-toeroe-
nan maraneh, sakoer djalma, anak-in-
tjoe maraneh, anoe njampeurkeun ka
barang soetji, noe koe oerang Israil di-
saroetjikeun ka Pangeran, sabot mane-
hanana keur kanadjisan, nja eta djalma
koedoe dibasmi, dileungitkeun ti pajoe-
4 neun kami: ijeu kami Pangeran. 'Saha-
saha djalma, anak-intjoe Haroen, noe
boga kasakit lepra atawa [a] noe bĕngang,
teu meunang ngahakan barang soetji,
tĕpi ka bĕrĕsih deui. Djeung saha-saha
noe antĕl kana naon-naon noe kanadji-
san koe majit, atawa djalma [b] noe ka
5 loewar tji-kama, 'atawa djalma noe an-
tĕl kana naon-naon [c] bangsa noe ting-
karajap, anoe matak dirina kanadjisan,
atawa ka manoesa, anoe matak dirina
kanadjisan, naon bae kanadjisanana:
6 'eta djalma noe antĕl ka noe kitoe teh [d]
bakal kanadjisan tĕpi ka boerit, sarta
teu meunang ngahakan barang soetji;
7 satĕgĕsna koedoe mandi koe tjai, 'sarta
ari geus soeroep panon-poë, eta djadi
bĕrĕsih; kakara meunang deui ngaha-
kan barang soetji, sabab nja eta rĕdjĕ-
8 kina. 'Noe paeh bangkar [e] sarta noe
paeh disasaäk teu meunang koe eta di-
hakan, da tangtoe kanadjisan koe noe
9 kitoe: ijeu kami Pangeran. 'Djadi eta
teh koedoe pada ngadjaga kana djagaän
kami; oelah datang ka nanggoeng dosa
sarta oelah datang ka paeh lantaran
kitoe, pedah dinistakeun: [f] ijeu kami Pa-
ngeran, anoe njoetjikeun ka marane-
hanana.

*a* p. 15 : 2. *b* p. 15 : 16. *c* p. 11 : 29. *d* p. 11 : 24. *e* 2 Moesa 22 : 31. *f* p. 20 : 8.

10 Ari deungeun-deungeun, saha bae, teu
meunang ngahakan barang soetji; anoe

madjik di panghoeloe, sarta noe boe-
boeroeh, teu meunang ngahakan barang
11 soetji. 'Tatapi lamoen aja djalma beu-
nang panghoeloe meuli koe doewitna,
nja eta meunang noeroet ngahakan; ki-
toe deui noe asal didjoeroekeun di imah-
na, nja eta pada meunang noeroet nga-
12 hakan rĕdjĕkina. 'Djeung lamoen pang-
hoeloe boga anak awewe, noe lakian ka
deungeun-deungeun, eta teu meunang
13 ngahakan hatoeran barang soetji. 'Ta-
tapi lamoen panghoeloe boga anak, anoe
randa, atawa popotongan, sarta teu bo-
gaeun anak, toeloej balik deui ka imah
bapana, nja eta meunang noeroet nga-
hakan rĕdjĕki bapana, sapĕrti keur basa-
na boedak; ari deungeun-deungeun mah,
saha bae, teu meunang ngahakan eta.
14 'Sarta lamoen aja djalma ngahakan ba-
rang soetji, djalan kaloeloepoetan, nja
eta barang soetji teh koedoe diganti, [a]
sarta ditambahan sapĕrlimana, sok di-
15 selehkeun ka panghoeloe. 'Djadi mara-
nehanana teu meunang nganistakeun
kana barang soetji ti oerang Israil, anoe
koe eta dihatoerkeun ka Pangeran;
16 'tangtoe matak maranehanana ka oe-
rang Israil nanggoengkeun kadorakaän,
mawa kana salah, lantaran ngahakan
barang soetji ti eta; karana ijeu kami
Pangeran, anoe njoetjikeun ka marane-
hanana.

*a* p. 5 : 16; 6 : 5; 4 Moesa 5 : 7.

17 Ngandika deui Pangeran ka Moesa,
18 kijeu pangandikana: 'Maneh koedoe mi-
tjatoer ka Haroen, djeung ka anakna
lalaki, sarta ka sakabeh oerang Israil,
kijeu nja omong maneh ka darinja: Saha-
saha djalma, oerang Israil, atawa noe
ngoembara di Israil, anoe ngahatoer-
keun koerbanna, boh [a] koerbanna pa-
nadaran, naon bae, boh pangabaktina
bawaning soeka, naon bae, anoe diha-
toerkeun ka Pangeran baris koerban
19 doeroekan: 'soepaja maraneh [b] pikama-
naheun, [koedoe ngahatoerkeun] noe taja
tjatjadna, sarta lalaki, bangsa sapi,
20 bangsa domba, atawa bangsa ĕmbe. 'Sa-
koer noe aja tjatjadna mah [c] teu meu-
nang koe maraneh dikoerbankeun; ka-
rana moal matak maraneh pikamana-
21 heun. 'Sarta lamoen aja djalma noe nga-
hatoerkeun koerban panarima ka Pa-
ngeran, baris nĕkanan nadar atawa ba-
ris pangabakti bawaning soeka, bangsa
sapi atawa bangsa ĕmbe-domba, koe-
doe noe taja tjatjadna, soepaja pikama-
naheun; teu meunang aja tjatjadna,
22 naon bae. 'Anoe lolong, atawa noe po-
tong, atawa noe raheut, atawa noe bo-
rok, atawa noe boedoeg, atawa noe ro-
dek: [d] noe kitoe teu meunang koe mara-
neh dikoerbankeun ka Pangeran, djeung
teu meunang koe maraneh dipake koer-
ban seuneu dina altar, baris ka Pangeran.
23 'Ari sapi djeung domba, noe tjenggeh,
atawa noe koerang anggahotana, meu-
nang koe maraneh dipake pangabakti
bawaning soeka; dĕmi kana koerban pa-
24 nadaran mah moal pikamanaheun. 'Ari
noe kontolna didĕmpet, dirĕmĕkkeun, di-
kĕnjang, atawa dikeureut, teu meunang
koe maraneh dikoerbankeun ka Pange-
ran; malah maraneh teu meunang miga-
25 we kitoe di djĕro tanah maraneh.'Sarta ti
leungeun djalma sedjen nagara maraneh
teu meunang ngahatoerkeun [e] kadaha-
ran Allah maraneh, sakoer noe kitoe
pĕtana; karana noe kitoe teh aja ka-
roeksakanana, aja tjatjadna, moal ma-
tak maraneh pikamanaheun.

*a* p. 7 : 16. *b* p. 1 : 3. *c* 5 Moesa 15 : 21; 17 : 1; Mal. 1 : 8. *d* Mal. 1 : 13, 14. *e* p. 21 : 6.

26 Ngandika deui Pangeran ka Moesa, ki-
27 jeu pangandikana: 'Sapi, atawa domba,
atawa ĕmbe, lamoen didjoeroekeun, [a] si-
na toedjoeh poë lilana aja di handapeun
indoengna; ari ti sĕmĕt poë noe kada-
lapan ka-loehoerkeun pikamanaheun di-
pake koerban seuneu baris ka Pangeran.
28 'Djeung deui sapi atawa domba teu
meunang koe maraneh dipeuntjit diba-
rĕngkeun djeung anakna, dina poë sa-
29 hidji. 'Djeung lamoen maraneh ka Pa-
ngeran ngoerbankeun [b] koerban pamoe-
dji, dikoerbankeunana teh sing malar
30 maraneh pikamanaheun. 'Koedoe diha-
kan dina poë harita; [c] oelah aja noe di-
karikeun tĕpi ka isoek: ijeu kami Pa-
31 ngeran. 'Eta maraneh sing pada ngestoe-
keun timbalan kami, sarta lalampah-
32 keun: ijeu kami Pangeran. 'Djeung ma-
raneh poma oelah nganistakeun kana
djĕnĕngan kami noe soetji; satĕgĕsna
kami kĕrsa disoetjikeun di tĕngah oe-
rang Israil: ijeu kami Pangeran, anoe
33 njoetjikeun ka maraneh; 'anoe ngaloe-
warkeun maraneh ti tanah Mĕsir, kĕrsa
djadi Allah maraneh: ijeu kami Pangeran.

*a* 2 Moesa 22 : 30. *b* p. 7 : 12. *c* p. 7 : 15.

## PASAL 23.

Aja deui pangandika Pangeran ka Moe-
2 sa, kijeu pangandikana: 'Maneh koe-
doe mitjatoer ka oerang Israil, kijeu nja
omong maneh ka darinja: Ari pesta Pa-
ngeran, anoe koe maraneh koedoe di-
oewarkeun pakoempoelan soetji, nja ijeu
pesta kami teh:
3 Gĕnĕp poë lilana koedoe ngalampah-
keun pagawean; [a] ari poë noe katoe-
djoeh nja eta poë eureun, gĕde pisan,
pakoempoelan soetji; didinja maraneh
oelah ngalampahkeun pagawean naon-
naon; nja sabat eta teh, kagoengan Pa-
ngeran, di sakabeh ĕnggon maraneh tji-
tjing.

*a* 2 Moesa 20:8.

4 Nja ijeu pesta Pangeran, pakoempoe-
lan soetji, [a] anoe koe maraneh koedoe
5 dioewarkeun dina mangsana: 'dina boe-
lan noe mimiti, dina tanggal opat wĕlas,
antara sore djeung boerit, paska baris
6 ka Pangeran. 'Ari dina tanggal lima
wĕlas, boelan eta keneh, [b] pesta roti teu
ragian baris ka Pangeran; toedjoeh poë
lilana maraneh koedoe ngahakan roti
7 teu ragian. 'Dina poë noe mimiti ma-
raneh koedoe ngadĕg pakoempoelan
soetji; didinja maraneh oelah ngalam-
8 pahkeun pagawean naon-naon. 'Djeung
maraneh koedoe ngahatoerkeun koer-
ban seuneu ka Pangeran, toedjoeh poë
lilana. Ari dina poë noe katoedjoeh pa-
koempoelan soetji deui; didinja mara-
neh oelah ngalampahkeun pagawean
naon-naon.

*a* 2 Moesa 23:14; 5 Moesa 16. *b* 2 Moesa 12:15, 18.

9 Ngandika deui Pangeran ka Moesa,
10 kijeu pangandikana: 'Maneh koedoe mi-
tjatoer ka oerang Israil, kijeu nja omong
maneh ka darinja: Dimana maraneh
geus asoep ka tanah, anoe koe kami di-
paparinkeun ka maraneh, geus kitoe koe
maraneh diboewat piboewateunana, seg
maraneh koedoe nganteurkeun loeloe-
goe piboewateun maraneh sabeungkeu-
11 tan ka panghoeloe. 'Tidinja koe pang-
hoeloe eta beungkeutan koedoe diasong-
keun ka pajoeneun Pangeran, soepaja
matak maraneh pikamanaheun; dia-
songkeunana koe panghoeloe sabada
12 poë sabat, isoekna. 'Sarta mangsa poëan
ngasongkeun eta beungkeutan, maraneh
koedoe njanggakeun anak domba sasi-
ki, noe taja tjatjadna, oemoer sataoen,
pikoerbaneun doeroekan baris ka Pange-
13 ran; 'djeung pikoerbaneunana kadaharan,
doewa-pĕrpoeloeh epa tipoeng lĕmĕs, di-
tjampoer minjak, pikoerbaneun seuneu
baris ka Pangeran, aämbeuan matak
sĕdĕp; kitoe deui pikoerbaneunana inoe-
14 man, anggoer saparapat hin. 'Eta ma-
raneh teu meunang ngahakan roti, ata-
wa beunang njangraj, atawa gandoem
baseuh, tĕpi ka poë harita, datang ka
maraneh geus njanggakeun eta koerban
Allah maraneh. Pikoekoeh langgĕng eta
teh ka maraneh, toeroen-toemoeroen,
di sakabeh ĕnggon maraneh tjitjing.
15 Geus kitoe maraneh ti sĕmĕt isoek-
na, sabada sabat, ti poëan maraneh
njanggakeun beungkeutan koerban aso-
ngan teja, [a] koedoe milang keur diri
maraneh toedjoeh minggoe, masing djĕ-
16 djĕg, 'nĕpi ka bada sabat noe katoe-
djoeh, isoekanana; djadi maraneh koe-
doe milang lima poeloeh poë; didinja
maraneh ka Pangeran koedoe ngaha-
toerkeun koerban kadaharan noe anjar.
17 'Eta maraneh ti sagala ĕnggon mara-
neh tjitjing koedoe njanggakeun roti
doewa siki, pikoerbaneun asongan, doe-
wa-pĕrpoeloeh epa tipoeng lĕmĕs, di-
beuleumna make dihaseuman heula; [b]
18 tjikal eta teh baris ka Pangeran. 'Djaba
ti eta roti maraneh koedoe ngahatoer-
keun anak domba toedjoeh siki, anoe
taja tjatjadna, oemoer sataoen, djeung
sapi ngora lalaki sasiki, sarta domba
lalaki doewa siki, pikoerbaneun doeroe-
kan baris ka Pangeran; [c] kitoe deui
pikoerbaneunana kadaharan djeung pi-
koerbaneunana inoeman; djadi koerban
seuneu, aämbeuan matak sĕdĕp, baris
19 ka Pangeran. 'Djeung deui maraneh
koedoe njanggakeun ĕmbe badot sa-
siki pikoerbaneun dosa, djeung anak
domba doewa siki, oemoer sataoen,
20 pikoerbaneun panarima. 'Pek eta teh
koe panghoeloe koedoe diasongkeun ka
pajoeneun Pangeran, kalawan roti tjikal
teja, baris koerban asongan, reudjeung
noe doewa anak domba teja; soetji eta
teh, kagoengan Pangeran, adjang pang-
21 hoeloe. 'Sarta maraneh dina poë harita
koedoe ngoewarkeun, [d] eta maraneh di-
kĕrsakeun pakoempoelan soetji; didinja
maraneh oelah ngalampahkeun paga-

wean naon-naon. Pikoekoeh langgĕng
eta teh ka maraneh, toeroen-toemoe-
roen, di sakabeh ĕnggon maraneh tji-
22 tjing. 'Sarta [e] mangsa maraneh keur
diboewat piboewateun lahan maraneh,
djoeroe lahan maneh dipiboewatanana
oelah dibejakkeun teuing, djeung heu-
tjakna keur maneh diboewat oelah rek
dipoeloeng; [f] koedoe koe maneh diing-
keun adjang noe kabalangsak sarta
adjang djalma ngoembara: ijeu kami
Pangeran, Allah maraneh. *a* 5 Moesa 16:9.
*b* p. 2:12. *c* 4 Moesa 15:4—12. *d* 4 Moesa 28:26.
*e* p. 19:9. *f* 5 Moesa 24:19.
23 Ngandika deui Pangeran ka Moesa,
24 kijeu pangandikana: 'Maneh koedoe mi-
tjatoer ka oerang Israil, kijeu nja pok:
[a] Dina boelan noe katoedjoeh, dina
tanggal hidji, maraneh koedoe ngadĕg
poë eureun, pangingĕt-ngingĕt, make
sĕngek sangkakala, pakoempoelan soetji.
25 'Didinja maraneh oelah ngalampahkeun
pagawean naon-naon, djeung koedoe
pada ngahatoerkeun koerban seuneu ka
Pangeran. *a* 4 Moesa 29:1.
26 Ngandika deui Pangeran ka Moesa, ki-
27 jeu pangandikana: 'Malah-malah [a] tang-
gal sapoeloeh, boelan noe katoedjoeh
keneh, nja eta poë pangrapihan; di-
dinja maraneh koedoe ngadĕg pakoem-
poelan soetji, sarta koedoe pada nga-
rĕndahkeun diri maraneh; djeung koe-
doe pada ngahatoerkeun koerban seu-
28 neu ka Pangeran. 'Dina poë harita ma-
raneh oelah ngalampahkeun pagawean
naon-naon, wantoe-wantoe poë pangra-
pihan eta teh, paranti ngarapihkeun diri
maraneh ka pajoeneun Pangeran, Allah
29 maraneh. 'Karana oenggal-oenggal djal-
ma noe teu ngarĕndahkeun diri dina
poë harita, nja eta koedoe dibasmi, di-
30 leungitkeun ti bangsana. 'Sarta oeng-
gal-oenggal djalma noe ngalampahkeun
pagawean naon-naon dina poë harita,
nja eta djalma koe kami rek dileungit-
31 keun ti tĕngah bangsana. 'Maraneh oe-
lah ngalampahkeun pagawean naon-
naon; pikoekoeh langgĕng eta teh ka
maraneh, toeroen-toemoeroen, di saka-
32 beh ĕnggon maraneh tjitjing. 'Poë eu-
reun [b] gĕde pisan eta teh ka maraneh,
djeung koedoe pada ngarĕndahkeun diri
maraneh; dina tanggal salapan, wantji
boerit, maraneh koedoe prak milampah
eta poë eureun maraneh, ti boerit tĕpi
ka boerit deui. *a* p. 16. *b* p. 16:31.
33 Ngandika deui Pangeran ka Moesa,
34 kijeu pangandikana: 'Maneh koedoe mi-
tjatoer ka oerang Israil, kijeu nja pok:
[a] Dina tanggal lima wĕlas, boelan noe
katoedjoeh keneh, pesta saoeng bĕbĕtek,
lilana toedjoeh poë, baris ka Pangeran.
35 'Dina poë noe mimiti pakoempoelan
soetji; oelah ngalampahkeun pagawean
36 naon-naon. 'Toedjoeh poë lilana mara-
neh koedoe ngahatoerkeun koerban seu-
neu ka Pangeran; [b] dina poë noe ka-
dalapan maraneh koedoe ngadĕg deui
pakoempoelan soetji, djeung koedoe pa-
da ngahatoerkeun koerban seuneu ka
Pangeran; panoetoep pesta eta teh; oe-
lah ngalampahkeun pagawean naon-
naon. *a* 2 Moesa 23:16; 4 Moesa 29:12; 5 Moesa
16:13. *b* Joh. 7:37.
37 Nja eta teh pesta Pangeran, anoe koe
maraneh koedoe dioewarkeun pakoem-
poelan soetji, baris ngahatoerkeun koer-
ban seuneu ka Pangeran, koerban doe-
roekan, koerban kadaharan, koerban
peuntjitan djeung koerban inoeman, sa-
bakoe-sabakoena dina oenggal-oenggal
38 poë. 'Kadjaba ti sabat Pangeran, djeung
kadjaba ti sagala hatoeran maraneh,
djeung kadjaba ti sakabeh panadaran
maraneh, sarta kadjaba ti sakabeh pa-
ngabakti maraneh bawaning soeka, noe
koe maraneh disanggakeun ka Pa-
ngeran.
39 Djadi dina tanggal lima wĕlas, boelan
noe katoedjoeh, sanggeus maraneh nga-
koetan hasil taneuh, seg maraneh koe-
doe milampah eta pesta Pangeran, toe-
djoeh poë lilana; ari poë noe mimiti
poë eureun; kitoe deui poë noe kada-
40 lapan poë eureun. 'Ari dina poë noe mi-
miti maraneh koedoe ngarala boeboe-
wahan tangkal noe araloes, [a] palapah
korma, dahan kai noe gomplok, djeung
waroe lot; sarta koedoe pada boengah
di pajoeneun Pangeran, Allah maraneh,
41 toedjoeh poë lilana. 'Djeung koedoe pada
milampah eta pesta baris ka Pangeran,
toedjoeh poë dina sataoen. Pikoekoeh
langgĕng ka maraneh toeroen-toemoe-
roen; dipilampahna koe maraneh koe-
42 doe dina boelan noe katoedjoeh. 'Koe-
doe pada ngĕnggon dina saoeng, toe-
djoeh poë lilana; sakabeh noe asal boemi

di Israil koedoe ngarĕnggon dina sa-
43 oeng. 'Soepaja toeroenan-toeroenan ma-
raneh pada nganjahokeun, jen oerang
Israil [b] koe kami disina ngarĕnggon
dina saoeng-saoeng, sanggeusna koe ka-
mi dika-loewarkeun ti tanah Mĕsir: ijeu
kami Pangeran, Allah maraneh.

*a* Nĕh. 8 : 14—16. *b* Hos. 12 : 10.

44 Prak Moesa ngadawoehkeun eta sa-
gala pesta Pangeran ka oerang Israil.

## PASAL 24.

Aja deui pangandika Pangeran ka
2 Moesa, kijeu pangandikana: 'Maneh
koedoe nitah ka oerang Israil, [a] sina
ka maneh marawa minjak djetoen, anoe
setra, beunang noetoe, baris damar teja,
pikeun njeungeutan palita salalawasna.
3 'Di loewareun reregan pĕrtelaān, di djĕro
himah tĕpangan, nja di dinja koedoe di-
pĕtakeunana koe Haroen, [sina ngagĕn-
tjlang] ti boerit tĕpi ka isoek, di pajoe-
neun Pangeran, salalawasna. Pikoekoeh
langgĕng ka maraneh, toeroen-toemoe-
4 roen. 'Eta Haroen dina adjoeg ĕmas pi-
toewin teh koedoe natakeun palita-pali-
tana di pajoeneun Pangeran, salala-
wasna. *a* 2 Moesa 27 : 20, 21.
5 Djeung deui maneh koedoe njokot
tipoeng lĕmĕs, djijeun koeweh doewa
wĕlas siki, dibeuleum; sasiki-sasiki doe-
6 wa-pĕrpoeloeh epa. 'Seg koe maneh koe-
doe diambĕngkeun [a] dina medja ĕmas
pitoewin teja, di pajoeneun Pangeran,
didjijeun doewa djadjar, sadjadjarna gĕ-
7 nĕp-gĕnĕp. 'Sarta hidji-hidji djadjar koe
maneh toempangan doepa toelen, [b] geu-
san djadi pangelingan roti, nja koerban
8 seuneu baris ka Pangeran. 'Dina oeng-
gal-oenggal poë sabat roti teh koedoe
ditatakeun di pajoeneun Pangeran, sala-
lawasna, ti oerang Israil; pĕrdjangdjian
9 langgĕng. 'Nja eta [c] pikeun Haroen
djeung pikeun anakna lalaki; dihakanna
di ĕnggon soetji; karana soetji liwat leu-
wih eta teh, bagianana ti koerban seu-
neu kagoengan Pangeran; pikoekoeh
langgĕng. *a* 2 Moesa 25 : 30. *b* p. 2 : 2, 9.
*c* Mat. 12 : 4.

10 Aja hidji djalma, indoengna oerang
Israil, ari bapana oerang Mĕsir; djol ka
loewar ka tĕngah oerang Israil; heug
eta djalma noe indoengna oerang Israil
teh, paseja di pasanggrahan djeung hidji
11 oerang Israil. 'Pek eta djalma noe in-
doengna oerang Israil teh, ngagoreng-
keun kana Padjĕnĕngan, sarta njapa.
Toeloej disanggakeun ka Moesa. Ari nga-
ran indoengna Sĕlomit anak Dibri, kaom
12 Dan. 'Seg eta djalma [a] diasoepkeun kana
pandjara, ngantosan katĕrangan pĕrkara-
na hal timbalan Pangeran. *a* 4 Moesa 15 : 34.
13 Ngandika Pangeran ka Moesa, kijeu
14 pangandikana: 'Eta noe njapa teh bawa
bidjil ka loewareun pasanggrahan; prak
sakabeh noe ngadenge koedoe pada
noempangkeun leungeunna ka hoeloena,
bari toeloej manehanana dibaledogan
15 koe sapadjĕmoehan. 'Djeung maneh ka
oerang Israil koedoe mitjatoer, kijeu nja
pok: [a] Saha-saha djalma njapa ka Al-
16 lahna, estoe nanggoeng dosana. 'Sarta [b]
noe ngagorengkeun kana djĕnĕngan Pa-
ngeran, pasti koedoe dipaehan, dibale-
dogan koe sapadjĕmoehan; boh noe
ngoembara, boh noe asal boemi, tijap-
tijap ngagorengkeun kana Padjĕnĕngan,
17 koedoe dipaehan. 'Djeung deui [c] lamoen
aja djalma maehan manoesa, saha bae,
18 pasti koedoe dipaehan deui. 'Sarta noe
maehan sato tjotjoöan, eta koedoe nga-
19 ganti: njawa bajar njawa. 'Djeung la-
moen aja djalma njatjadan ka batoer:
sakoemaha migawena, eta koedoe dipi-
20 gawe nja kitoe deui: 'potong bajar po-
tong, panon bajar panon, hoentoe bajar
hoentoe; sakoemaha njatjadanana ka
manoesa, eta koedoe ditjatjadan nja ki-
21 toe deui. 'Ari noe maehan tjotjoöan, eta
koedoe ngaganti; dĕmi noe maehan ma-
22 noesa mah, koedoe dipaehan deui. 'Hoe-
koem di maraneh [d] koedoe masing sa-
toenggal, bagija noe ngoembara, bagija
noe asal boemi; karana ijeu kami Pa-
ngeran, Allah maraneh. *a* 2 Moesa 22 : 28.
*b* Mat. 26 : 65, 66. *c* 2 Moesa 21 : 12. *d* 2 Moesa
12 : 49; 3 Moesa 19 : 34.

23 Toeloej koe Moesa dilahirkeun ka oe-
rang Israil; prak djalma noe njapa teja
dibawa bidjil ka loewareun pasanggra-
han, bari seug dibaledogan koe batoe.
Djadi oerang Israil ngalampahkeun sa-
koemaha timbalan Pangeran ka Moesa
teja.

## PASAL 25.

Aja deui pangandika Pangeran ka Moe-
sa di goenoeng Sinai, kijeu pangandi-

2 kana: 'Maneh koedoe mitjatoer ka oe-
rang Israil, kijeu nja omong maneh ka
darinja: Dimana maraneh geus asoep
ka tanah, anoe koe kami dipaparinkeun
ka maraneh, toeloej tanah teh koedoe
aja sabatna, sina eureun baris ka Pa-
3 ngeran. 'Koedoe njĕbaran lahan maneh [a]
gĕnĕp taoen lilana, djeung koedoe mang-
kasan kĕbon anggoer maneh gĕnĕp ta-
4 oen lilana, sarta alaän hasilna; 'dĕmi
taoen noe katoedjoeh mah sabat, gĕde
pisan, kana tanah; sina eureun baris ka
Pangeran; lahan maneh oelah disĕba-
ran, djeung kĕbon anggoer maneh oelah
5 dipangkasan. 'Toerijang, oeroet maneh
diboewat, koe maneh oelah dipiboewa-
tan, djeung boewah anggoer maneh noe
ditoenda teh, koe maneh oelah diala;
nja masing djadi taoen sabat kana ta-
6 nah teh. 'Ari noe djadi dina sabat tanah
teh keur pihakaneun maraneh; nja keur
diri maneh, djeung keur badega maneh
awewe-lalaki, djeung keur noe koeli di
maneh, sarta keur djalma madjik, anoe
7 ngoembara di maneh; 'kitoe deui keur
tjotjoöan maneh, sarta keur sasatoan
noe dina tanah maneh; sakabeh hasilna
keur pihakaneunana. *a* 2 Moesa 23 : 10.

8 Djeung deui maneh koedoe milang
keur diri maneh toedjoeh taoen sabat,
toedjoeh kali toedjoeh taoen; djadi re-
jana toedjoeh taoen sabat teh koedoe
9 opat poeloeh salapan taoen. 'Ari [a] dina
boelan noe katoedjoeh, dina tanggal sa-
poeloeh, maneh koedoe ngidĕrkeun sĕ-
ngek sangkakala; nja ngidĕrkeun sang-
kakala di sakoeriling tanah maraneh teh
10 dina poë pangrapihan teja. 'Seug ma-
raneh koedoe njoetjikeun eta taoen noe
kalima-poeloeh teh, [b] djeung koedoe
ngoewarkeun kamĕrdikaän dina tanah,
keur sakabeh priboemina; sing djadi
taoen kasoekaän eta teh ka maraneh;
didinja maraneh koedoe moelang ka sa-
milik-milikna, djeung maraneh koedoe
11 balik ka saäsal-asalna. 'Eta taoen noe
kalima-poeloeh teh sing djadi taoen ka-
soekaän ka maraneh; oelah maraneh
njĕbar, djeung oelah diboewat toerijang-
na, sarta oelah ngarala boewah anggoer
12 noe ditoenda; 'karana taoen kasoekaän
eta teh; koedoe diangkĕn soetji koe ma-
raneh; hasil tĕgal anoe djadi pihaka-
13 neun maraneh. 'Dina eta taoen kasoe-
kaän, maraneh koedoe moelang ka sa-
14 milik-milikna. 'Sarta lamoen maraneh
ngadjoewal naon-naon ka batoer, atawa
meuli ti leungeun batoer, poma oelah
15 silih-kanijaja djeung doeloer. 'Maneh
meuli ti batoer koedoe ngitoeng taoen ti
sanggeus taoen kasoekaän; batoer nga-
djoewal ka maneh koedoe ngitoeng ta-
16 oen piboewateun. 'Mingkin reja taoen,
mingkin tambah pameulina; sabalikna
mingkin saeutik taoen, mingkin koerang
pameulina; wantoe-wantoe ngadjoewal-
na ka maneh nja rejana piboewateun.
17 'Djadi maraneh poma oelah silih-kanijaja
djeung batoer, [c] nja koedoe masing si-
jeun koe Allah maneh; karana ijeu kami
Pangeran, Allah maraneh. *a* p. 23 : 27.
*b* 5 Moesa 15. *c* p. 19 : 14, 32.

18 Eta maraneh koedoe ngalampahkeun
pikoekoeh kami, djeung koedoe pada
ngestoekeun hoekoem kami, sarta la-
lampahkeun; ana kitoe mah maraneh
bakal ngĕnggonan tanah sarta sĕnang
19 ati. 'Reudjeung tanah tangtoe ngabidjil-
keun hasilna, sarta maraneh pingaha-
kaneun datang ka seubeuh; djadi diĕng-
gonanana koe maraneh sarta sĕnang ati.
20 'Djeung lamoen maraneh ngomong: Na-
on pihakaneun oerang dina taoen noe
katoedjoeh, da mapan oerang teu njĕbar
djeung teu ngakoetan beubeunangan?
21 'Eta kami [a] tangtoe miwarang bĕrkah
kami ka maraneh dina taoen noe kagĕ-
nĕp, sina ngajakeun hasil tiloe taoeneun.
22 'Ari taoen noe kadalapan maraneh prak
njĕbar deui; dĕmi noe dihakan koe ma-
raneh, nja beubeunangan heubeul keneh
bae, tĕpi ka taoen noe kasalapan; datang
ka asoep beubeunangan eta, maraneh
ngahakan beubeunangan heubeul.
*a* 5 Moesa 28 : 8.

23 Djeung deui tanah teh teu meunang
didjoewal saĕndĕngna; karana kami noe
kagoengan tanah; [a] karana maraneh
mah semah, nja djalma madjik di ka-
24 mi. 'Sarta di sakoeriling tanah milik
maraneh, moen aja noe dek nĕboes ta-
25 nah, koedoe dibikeun. 'Lamoen doeloer
maneh datang ka moskel, sarta nga-
djoewal milikna, geus kitoe barajana
noe pangdeukeutna koedoe datang sarta
nĕboes noe didjoewal koe doeloerna teja.
26 'Djeung lamoen aja djalma teu boga
noe nĕboes, tapi pikatĕpieun koe leu-

ngeun sorangan, nja manggih noe pi-
27 mahieun kana ditĕboesna: 'seug eta
koedoe ngitoeng taoen tina ngadjoe-
walna, bari saleuwihna dipoelangkeun
ka djalma noe didjoewalan, sangkan
28 manehanana moelang ka milikna. 'Sa-
balikna, oepama leungeunna teu mang-
gih noe pimahieun baris moelangkeun
eta ka dirina mah, seug noe didjoewal
teh pitĕtĕpeun dina leungeun noe meuli,
tĕpi ka taoen kasoekaän; dina taoen
kasoekaän mah ka loewar, sangkan ma-
nehanana moelang ka milikna.

*a* Djab. 39 : 13.

29 Djeung lamoen aja djalma ngadjoe-
wal hidji imah pangtjitjingan di djĕro
nagara noe koetaän, nja eta meunang
ditĕboes tĕpi ka toetoep taoen ngadjoe-
walna; di djĕro sakitoe lilana meunang
30 ditĕboes. 'Sabalikna, oepama teu ditĕ-
boes tĕpi ka djĕdjĕg sataoen djĕpoet
mah, heug eta imah, anoe di djĕro na-
gara noe koetaän teja, pitĕtĕpeun sa-
ĕndĕngna di noe meuli inja, toeroen-
toemoeroen; dina taoen kasoekaän moal
31 ka loewar. 'Dĕmi imah desa-desa, noe
teu koetaän sakoerilingna, koedoe di-
itoeng mandjing kana lahan tanah; nja
eta meunang ditĕboes, sarta dina ta-
32 oen kasoekaän pika-loewareun. 'Ari
moenggoeh [a] nagara-nagara ahli Lewi,
imahna di nagara milikna, eta ahli Le-
wi teh meunang nĕboes salalawasna.
33 'Sarta oepama aja ahli Lewi noe [teu]
nĕboes mah, nja eta imahna noe di-
djoewal di nagara milikna pika-loewa-
reun dina taoen kasoekaän; karana ari
imah di nagara ahli Lewi, nja eta pi-
san milikna di tĕngah oerang Israil.
34 'Dĕmi [b] lahan sampalan nagara-naga-
rana mah teu meunang didjoewal; ka-
rana milik langgĕng eta teh ka ahli
Lewi.

*a* 4 Moesa 35 : 2. *b* 4 Moesa 35 : 3.

35 Djeung lamoen doeloer maneh da-
tang ka moskel, taja tangan-pangawa-
sana di maneh, eta koe maneh hajeu-
kan; nadjan noe ngoembara atawa noe
36 madjik sina hiroep di maneh. 'Oelah
njokot [a] boengah ti dinja, soemawon-
na bati leuwih ti meudjeuhna; nja koe-
doe masing sijeun koe Allah maneh, sarta
doeloer maneh teh sina hiroep di ma-
37 neh. 'Maneh ngandjoekkeun doewit ka
dinja oelah ngarah boengah, sarta mere
38 kahakanan oelah dibabatenkeun. 'Ijeu
kami Pangeran, Allah maraneh, anoe
ngaloewarkeun maraneh ti tanah Mĕsir,
kĕrsa maparin tanah Kanaän ka mara-
neh, kĕrsa djadi Allah maraneh.

*a* 2 Moesa 22 : 25; 5 Moesa 23 : 19

39 Djeung [a] lamoen doeloer maneh da-
tang ka moskel di maneh, seug nga-
djoewal diri ka maneh, teu meunang koe
maneh disina koemawoela tjara koema-
40 woela boedak beulian. 'Piajaeunana di
maneh sing sapĕrti noe boeboeroeh, tjara
noe madjik; pingawoelaeunana ka ma-
41 neh tĕpi ka taoen kasoekaän. 'Didinja
eta teh ka loewar ti maneh, nja dirina
sarta djeung anak-anakna, sina balik ka
asalna, djeung sina moelang ka milik
42 karoehoenna. 'Karana abdi kami eta teh,
beunang kami ngaloewarkeun ti tanah
Mĕsir; teu meunang didjoewal sapĕrti
43 ngadjoewal boedak. 'Teu meunang ma-
neh [b] moerba ka dinja, make kĕsit; nja
koedoe masing sijeun koe Allah maneh.
44 'Ari maneh hajang boga boedak lalaki
atawa boedak awewe, koedoe noe ka-
asoep bangsa-bangsa noe di sakoeriling
maraneh; eta maraneh meuli boedak la-
laki atawa boedak awewe koedoe ti di-
45 nja. 'Samalah noe kaäsoep djalma ma-
djik, anoe ngaloembara di maraneh, eta
ge koe maraneh meunang dibeuli; pon
kitoe keneh toeroenanana, noe aja di
maraneh, beunangna ngajoegakeun di
djĕro tanah maraneh; geus kitoe eta
46 teh djadi milik maraneh. 'Sarta eta koe
maraneh meunang diwariskeun ka anak
maraneh pandeurieun maraneh, sina dja-
di milik eta; nja meunang langgĕng
dikoemawoelakeun koe maraneh; ari
moenggoeh doeloer maraneh, sasama oe-
rang Israil mah, teu meunang maraneh
silih-poerba djeung doeloer, make kĕsit.

*a* 2 Moesa 21 : 2; 5 Moesa 15 : 12. *b* Ep. 6 : 9; Kol. 4 : 1.

47 Djeung lamoen aja noe ngoembara
atawa noe madjik di maneh, datang ka
boga, djeung aja doeloer maneh di noe
kitoe datang ka moskel, seg eta nga-
djoewal diri ka noe ngoembara atawa
ka noe madjik di maneh, atawa ka noe
asal toeroenan djalma ngoembara teh:
48 'nja eta, sanggeusna ngadjoewal diri,
meunang ditĕboes; salah-sahidji doeloer-
49 na meunang nĕboes inja, 'atawa ditĕ-
boes koe pamanna, atawa koe anak pa-

manna, atawa ditĕboes koe saha bae sa-
nak-barajana, noe kaäsoep bangsana;
atawa katĕpi koe leungeunna, meunang
50 nĕboes maneh. 'Seg koedoe balitoeng
djeung noe meuli, ti sĕmĕt taoen nga-
djoewal diri ka dinja tĕpi ka taoen ka-
soekaän; ari ladangna noeroetkeun re-
jana taoen; ajana di noe boga sapĕrti
51 poë noe boeboeroeh. 'Oepama reja ke-
neh taoenna, moelangkeunana tina pa-
meulina keur pipanĕboeseunana sing sa-
52 kadar eta. 'Sabalikna, oepama kari sa-
eutik bae taoenna tĕpi ka taoen kasoe-
kaän mah, seg koedoe balitoeng; saka-
dar taoenna koedoe moelangkeun keur
53 pipanĕboeseunana. 'Ari piajaeunana di
noe boga, sapĕrti noe boeboeroeh taoen;
eta teu meunang moerba ka dinja, make
54 kĕsit, di hareupeun maneh. 'Djeung oe-
pama teu ditĕboes djalan kitoe mah, seg
pika-loewareun dina taoen kasoekaän,
nja dirina sarta djeung anak-anakna.
55 'Karana oerang Israil djadi abdi kami;
estoe abdi kami eta teh, beunang kami
ngaloewarkeun ti tanah Mĕsir; ijeu kami
Pangeran, Allah maraneh.

## PASAL 26.

Maraneh [a] poma oelah njijeun braha-
la, djeung oelah ngadĕgkeun artja,
atawa tihang; sarta di tanah maraneh
oelah neundeun batoe beunang ngaroe-
pakeun, baris sĕsĕmbaheun maraneh;
karana nja ijeu kami Pangeran, Allah
2 maraneh. 'Koedoe pada nĕtĕpkeun [b] sa-
bat kami, djeung koedoe sarijeun koe
kasoetjian kami: ijeu kami Pangeran.

*a* 2 Moesa 20 : 3, 4. *b* p. 19 : 30.

3 Oepama [a] maraneh ngalakonan pi-
koekoeh kami, djeung ngestoekeun tim-
4 balan kami, sarta dilalampahkeun: 'tang-
toe kami [b] maparin hoedjan ka ma-
raneh dina oesoemna, sarta lahan ba-
kal ngabidjilkeun hasilna, djeung tatang-
kalan kĕbon bakal ngabidjilkeun boe-
5 wahna. 'Ari oesoem ngirik di maraneh
pinĕpieun kana oesoem anggoer, djeung
oesoem anggoer pinĕpieun kana oesoem
njĕbar, [c] sarta maraneh pingahakaneun
rĕdjĕki maraneh datang ka seubeuh,
djeung ngĕnggonan tanah maraneh sarta
6 sĕnang ati. 'Djeung kami bakal maparin
kĕrta dina tanah; [d] ari maraneh keur
heës, moal aja djalma noe matak reu-
was; toer sato galak koe kami bakal
dieuweuhkeun tina tanah, sarta pĕdang
moal pinjorangeun ka tanah maraneh.
7 'Eta maraneh bakal ngoedag moesoeh
maraneh, sarta datang ka ngadjaropak
8 di hareupeun maraneh koe pĕdang. 'Li-
maän ti maraneh [e] pingoedageun sara-
toes, djeung saratoes ti maraneh pingoe-
dageun salaksa, sarta moesoeh maraneh
datang ka ngadjaropak di hareupeun
9 maraneh koe pĕdang. 'Djeung kami ba-
kal njanghareup ka maraneh, sarta ma-
raneh didjadikeun baranahan, nja ma-
raneh teh didjĕngkarkeun, toer kami ba-
kal nĕtĕpkeun pĕrdjangdjian kami ka
10 maraneh. 'Sarta maraneh bakal ngaha-
kan hasil heubeul, noe geus lawas; ma-
lah noe heubeul koe maraneh dika-loe-
11 warkeun, sabab aja noe anjar. 'Djeung
kami bakal neundeun [f] balandongan ka-
mi di tĕngah maraneh, sarta ati kami
12 moal giroek ka maraneh. 'Malah kami
bakal ngidĕr di tĕngah maraneh, sarta
kami bakal Allah maraneh, ari mara-
13 neh bakal oemat kami. 'Ijeu kami Pa-
ngeran, Allah maraneh, anoe ngaloe-
warkeun maraneh ti tanah Mĕsir, soe-
paja maraneh oelah toeloej ngawoela
ka dinja. Ari [g] sambilan pasangan ma-
raneh koe kami geus dipotongkeun, nja
maraneh koe kami disina leumpang bĕ-
nĕr.

*a* 5 Moesa 28 : 1. *b* 5 Moesa 11 : 14. *c* p. 25 : 19. *d* Aj. 11 : 18, 19. *e* Jos. 23 : 10. *f* Jĕh. 37 : 26, 27; 2 Kor. 6 : 16. *g* Jĕh. 34 : 27.

14 Sabalikna, [a] oepama maraneh teu noe-
roet ka kami, djeung teu ngalampah-
15 keun eta sakabeh timbalan; 'djeung oe-
pama pikoekoeh kami koe maraneh di-
pitjeun, sarta oepama ati maraneh giroek
ka hoekoem kami, wani maraneh ĕm-
boeng ngalampahkeun sakabeh timbalan
kami sarta ngarobahkeun pĕrdjangdjian
16 kami: 'dalah kami ge tangtoe midamĕl
kitoe ka maraneh; nja eta kami ka ma-
raneh bakal ngeunakeun kareuwasan,
ngabĕgangan djeung moerijang, datang
ka adjoer panon, sarta datang ka lĕboer
hate; djeung maraneh bakal njĕbarkeun
bibit maraneh tjoemah bae, da kapoe-
17 loekna koe moesoeh maraneh. 'Eta ka-
mi [b] bakal njanghareup pameunteu ka
maraneh, seug maraneh teh eleh di ha-
reupeun moesoeh maraneh, djeung ma-
raneh bakal kapoerba koe noe gareuleuh

ka maraneh, [c] sarta maraneh kalaboer,
nadjan taja noe ngoedag ka maraneh.

*a* 5 Moesa 28 : 15. *b* p. 17 : 10. *c* Sil. 28 : 1.

18 Djeung oepama maraneh datang ka
kitoe tatjan noeroet ka kami, tangtoe
koe kami ditambahan deui; nja mara-
neh koe kami dipĕpĕrih toedjoeh pati-
19 kĕlaneun dosa maraneh, 'malar ming-
gĕskeun kamagoengan kasantosaän ma-
raneh; [a] ari langit di maraneh koe ka-
mi bakal didjadikeun sapĕrti beusi,
djeung boemi di maraneh bakal didja-
20 dikeun tjara tambaga; 'noe matak ka-
koewatan maraneh bejak tjoemah-tjoe-
mah, sarta lahan maraneh moal nga-
bidjilkeun hasilna, djeung tatangkalan
kĕbon moal ngabidjilkeun boewahna.

*a* 5 Moesa 28 : 23.

21 Djeung oepama lampah maraneh ka
kami ngalawan, teu daraek noeroet ka
kami, tangtoe maraneh koe kami di-
tambahan deui balahi, toedjoeh patikĕ-
22 laneun, noeroetkeun dosa maraneh. 'Nja
eta kami ka maraneh bakal ngadatang-
keun [a] sato leuweung, [b] sina ngaboerak-
barik anak maraneh, djeung sina nga-
basmi tjotjoöan maraneh, sarta mara-
neh didjijeun saeutik, datang ka djalan
maraneh saroewoeng.

*a* 5 Moesa 32 : 24. *b* 2 Radja 2 : 24.

23 Djeung oepama maraneh koe lantaran
kitoe hanteu beunang koe kami dipĕ-
pĕrih, sarta lampah maraneh ka kami
24 keukeuh bae ngalawan: 'tangtoe [a] pi-
lampaheun kami ka maraneh pon kitoe
keneh ngalawan, sarta kami bakal nga-
gĕboegan ka maraneh, nja ijeu kami,
toedjoeh patikĕlaneun, tina hal dosa ma-
25 raneh. 'Eta kami ka maraneh bakal nga-
datangkeun pĕdang, sina nĕrapkeun pa-
malĕs pĕrdjangdjian; djeung maraneh
bakal ngoempoel ka nagara-nagara ma-
raneh; seug kami bakal ngadatangkeun
pagĕboeg ka tĕngah maraneh, bari ma-
raneh diselehkeun ka leungeun moesoeh.
26 'Ana kami motongkeun [b] iteuk roti anoe
maraneh, seug sapoeloeh awewe pimeu-
leumeun roti maraneh dina pameuleu-
man hidji bae, sarta diparoelangkeu-
nana roti maraneh make ditimbang;
djeung dadaharan maraneh moal da-
tang ka seubeuh.

*a* 2 Sam. 22 : 27. *b* Djab. 105 : 16.

27 Djeung oepama maraneh koe lantaran
kitoe tatjan noeroet keneh bae ka ka-
mi, sarta lampah maraneh ka kami keu-
28 keuh bae ngalawan: 'tangtoe pilampa-
heun kami ka maraneh make ngalawan
bangĕt pisan, sarta kami bakal mĕpĕrih
deui ka maraneh, nja ijeu kami, toe-
djoeh patikĕlaneun, tina hal dosa ma-
29 raneh; 'datang ka maraneh [a] ngahakan
daging anak maraneh lalaki; kitoe deui
daging anak maraneh awewe koe ma-
30 raneh bakal dihakan. 'Djeung kami ba-
kal noempoerkeun pamoedjaän mara-
neh, sarta ngabasmi [b] titiron mata-poë
di maraneh; toer kami bakal ngaboeg-
broegkeun babatang maraneh kana ba-
batang brahala maraneh, sarta ati ka-
31 mi bakal giroek ka maraneh. 'Ari na-
gara-nagara maraneh koe kami bakal
didjadikeun tarikolot, djeung sagala ka-
soetjian maraneh koe kami bakal di-
roeksakkeun, sarta kami moal ngangseu
deui aämbeuan maraneh anoe matak
32 sĕdĕp. 'Djadi kami teh bakal ngaroek-
sakkeun eta tanah, datang ka moesoeh
maraneh, noe ngĕnggon dina tanah, pa-
33 da bĕngong tina hal kitoe. 'Ari diri ma-
raneh [c] koe kami bakal dipantjawoe-
rakeun, diajakeun di sagala bangsa; ma-
lah kami bakal njaboet pĕdang ti toe-
kangeun maraneh; sarta tanah maraneh
bakal soewoeng, djeung sagala nagara
maraneh bakal tarikolot.

*a* 5 Moesa 28 : 53; 2 Radja 6 : 28; Njanj. 4 : 10. *b* 2 Bab. 34 : 7. *c* 5 Moesa 4 : 27; 28 : 64.

34 Didinja [a] tanah teh pisoekaeun koe
sabat-sabatna, sapandjangna soewoeng,
ari maraneh aja dina tanah moesoeh-
moesoeh maraneh; didinja tanah teh
eureun, sarta soeka koe sabat-sabatna.
35 'Bakal eureun sapandjangna soewoeng,
doemeh hanteu eureun dina sabat-sabat
maraneh, keur mangsa diĕnggonan koe
36 maraneh. 'Ari moenggoeh noe kari bang-
sa maraneh, eta koe kami bakal dida-
tangan [b] sĕber hatena, dina tanah moe-
soeh-moesoehna, wani kagĕbrig koe ko-
rosok kalakaj noe kabawa koe angin;
bijoer laloempatan, tjara noe mangloem-
patkeun pĕdang; bloek raroeboeh, tapi
37 taja noe ngoedag; 'patingdjaropak pa-
toempang-tindih, kawas tina sabab pĕ-
dang, tapi taja noe ngoedag; sarta ma-
raneh moal bisa tagĕn di hareupeun
38 moesoeh-moesoeh maraneh. 'Djeung ma-

raneh bakal tiwas di bangsa kapir, di-
hakan koe tanah moesoeh maraneh da-
39 tang ka bejak. 'Ari noe kari bangsa ma-
raneh bakal aladjoer dina sagala tanah
moesoeh maraneh, tina lantaran kado-
rakaänana; ongkoh tina lantaran ka-
dorakaän kolot-kolotna eta kabawa
aladjoer. *a* p. 25 : 4. *b* 5 Moesa 28 : 65.
40 Tidinja eta teh [a] bakal ngakoekeun
kadorakaänana djeung kadorakaän ko-
lot-kolotna, djalan kasalahanana noe koe
maranehanana dipigawe ka kami; ma-
lah-malah pedah lampahna ka kami nga-
41 lawan, 'ari lampah kami ka darinja ki-
toe deui ngalawan, sarta maranehanana
koe kami didatangkeun ka tanah moe-
soeh-moesoehna. Ana seug hatena, [b] noe
teu disoenatan teh, ngahandapkeun ma-
neh, sarta bari maranehanana narima-
42 keun kadorakaänana, 'tangtoe [c] kami
ngelingkeun pĕrdjangdjian kami ka Ja-
koeb; kitoe deui pĕrdjangdjian kami ka
Ishak sarta pĕrdjangdjian kami ka Ibra-
him koe kami tangtoe diëlingkeun; toer
kami tangtoe ngelingkeun eta tanah.
43 'Djadi tanah teh bakal katinggal koe
maranehanana, sarta soekaeun koe sa-
bat-sabatna, samangsa soewoeng ti ma-
ranehanana; tatapi maranehanana tang-
toe narimakeun kadorakaänana, pedah
koe sabab maritjeun hoekoem kami,
djeung atina giroek ka pikoekoeh kami.
44 'Malah ijeu aja deui: [d] samangsa ma-
ranehanana aja dina tanah moesoeh-
moesoehna, koe kami moal dipitjeun,
sarta kami moal giroek ka darinja, da-
tang ka dibejakkeun, datang ka ngaro-
bahkeun pĕrdjangdjian kami ka darinja;
karana ijeu kami Pangeran, Allah ma-
45 ranehanana. 'Satĕgĕsna kami teh keur
pimangpaäteun eta tangtoe ngelingkeun
pĕrdjangdjian ka karoehoenna, noe koe
kami dika-loewarkeun ti tanah Mĕsir,
kasaksian koe oerang kapir, kĕrsa dja-
di Allah maranehanana: ijeu kami Pa-
ngeran. *a* 5 Moesa 4 : 30; 30 : 2; Dan. 9 : 5.
*b* 5 Moesa 10 : 16; 30 : 6. *c* 2 Moesa 2 : 24;
2 Radja 13 : 23. *d* 5 Moesa 4 : 27—31; Roem
11 : 1, 2, 29.
46 Tah, kitoe pikoekoeh, djeung hoekoem,
sarta papakon, anoe koe Pangeran di-
paparin di antara salira andjeunna djeung
oerang Israil, di goenoeng Sinai, koe
lantaran Moesa.

## PASAL 27.

Aja deui pangandika Pangeran ka Moe-
2 sa, kijeu pangandikana: 'Maneh koe-
doe mitjatoer ka oerang Israil, kijeu
nja omong maneh ka darinja: [a] La-
moen aja djalma noe nĕkanan nadar,
ari djalma noe baris ka Pangeran teh,
3 koedoe sataksiran maneh. 'Ari taksiran
maneh di lalaki, noe ti sĕmĕt oemoer
doewa poeloeh taoen tĕpi ka oemoer
gĕnĕp poeloeh taoen, nja eta taksiran
maneh teh koedoe lima poeloeh sekel
perak, noeroetkeun sekel kasoetjian.
4 'Sarta oepama awewe, geus kitoe tak-
siran maneh koedoe tiloe poeloeh se-
5 kel. 'Djeung oepama noe ti sĕmĕt oe-
moer lima taoen tĕpi ka oemoer doe-
wa poeloeh taoen, geus kitoe taksiran
maneh di lalaki koedoe doewa poeloeh
sekel, ari di awewe mah sapoeloeh sekel.
6 'Djeung oepama noe ti sĕmĕt oemoer
saboelan tĕpi ka oemoer lima taoen,
geus kitoe taksiran maneh di lalaki koe-
doe lima sekel perak, ari di awewe
mah taksiran maneh koedoe tiloe se-
7 kel perak. 'Sarta oepama noe ti sĕmĕt
oemoer gĕnĕp poeloeh taoen ka loehoer,
oepama lalaki, geus kitoe taksiran ma-
neh koedoe lima wĕlas sekel, ari di
8 awewe mah sapoeloeh sekel. 'Tatapi oe-
pama moskel, teu bogaeun sataksiran
maneh mah, heug eta koedoe didjogo-
keun ka hareupeun panghoeloe; pek koe
panghoeloe koedoe ditaksir; ari ditak-
sirna koe panghoeloe sing sakadar noe
pikatĕpieun koe leungeun noe nadar.
*a* 4 Moesa 30 : 3; 5 Moesa 23 : 21.
9 Sarta oepama sato, bangsa noe sok
dihatoerkeun didjijeun koerban ka Pa-
ngeran teja: sakoer anoe disanggakeun
ka Pangeran, bangsa eta, bakal soetji.
10 'Teu meunang digantian djeung teu meu-
nang dihilian, anoe hade koe noe go-
reng, atawa noe goreng koe noe hade;
sarta oepama dihilian sato koe pada
sato mah, geus kitoe eta djeung noe
dipake ngahilian inja bakal pada soetji.
11 'Djeung oepama sato noe nadjis, naon
bae, bangsa noe teu dihatoerkeun di-
djijeun koerban ka Pangeran teja, seug
eta sato koedoe didjogokeun ka hareu-
12 peun panghoeloe. 'Pek koe panghoeloe
koedoe ditaksir, nilik hade-gorengna;

sataksiran maneh, panghoeloe, nja ki-
13 toe pihargaeunana. 'Tapi oepama noe
boga ĕnja hajang nĕboes, koedoe namba-
han sapĕrlimana kana taksiran maneh.
14 Sarta lamoen aja djalma noe njoet-
tjikeun imahna, sina soetji baris ka Pa-
ngeran, pek koe panghoeloe koedoe di-
taksir, nilik hade-gorengna; sakoemaha
ditaksirna koe panghoeloe, nja kitoe pi-
15 tangtoeëunana. 'Djeung oepama noe
njoetjikeun hajang nĕboes imahna, koe-
doe nambahan sapĕrlima kana oewang
taksiran maneh; geus kitoe tĕtĕp bo-
gana.
16 Sarta oepama aja djalma njoetjikeun
lahan milikna saloewoek ka Pangeran,
geus kitoe ditaksirna koe maneh sing
sakadar pibibiteunana; noe bibit gan-
droeng sahomer, pihargaeunana lima
17 poeloeh sekel perak. 'Oepama njoetji-
keunana lahan teh ti sĕmĕt taoen ka-
soekaän, nja tĕtĕp sataksiran maneh
18 tadi. 'Tapi oepama njoetjikeunana la-
han teh sanggeusna taoen kasoekaän
mah, pek koe panghoeloe koedoe dipa-
ngitoengkeun pioewangeunana, noeroet-
keun rejana taoen anoe masih kari tĕ-
pi ka taoen kasoekaän; nja eta koedoe
19 dipotong tina taksiran maneh. 'Djeung
oepama noe njoetjikeun teh ĕnja ha-
jang nĕboes lahanna, koedoe namba-
han sapĕrlima kana oewang taksiran
20 maneh, seg tĕtĕp bogana. 'Sabalikna,
oepama teu nĕboes lahanna, atawa oe-
pama ngadjoewal lahanna ka djalma
sedjen mah, moal beunang deui ditĕ-
21 boes. 'Geus kitoe eta lahan, ana ka
loewar dina taoen kasoekaän, pisoetji-
eun baris ka Pangeran, satjara lahan
hoekoem haram; nja panghoeloe noe
pibogaeun milik.
22 Djeung oepama aja noe njoetjikeun
ka Pangeran lahan beunang meuli, anoe
23 lain lahan milikna, 'pek eta koe pang-
hoeloe koedoe dipangitoengkeun harga-
na, noeroetkeun taksiran maneh, tĕpi
ka taoen kasoekaän; seg eta djalma
koedoe njanggakeun sataksiran maneh,
dina poë harita; soetji eta teh baris
24 ka Pangeran. 'Dina [a] taoen kasoekaän
eta lahan pimoelangeun ka noe nga-
djoewal, nja ka noe asal boga milik
eta lahan. *a* p. 25 : 10; 4 Moesa 36 : 4.
25 Ari sagala taksiran maneh koedoe
make sekel kasoetjian; [a] sasekel ditang-
toekeun doewa poeloeh gera.
*a* 2 Moesa 30 : 13.
26 Ngan [a] tjikal bangsa tjotjoöan, anoe
kagoengan Pangeran tina katjikalana-
na, eta teu meunang aja noe njoetji-
keun inja; boh sapi, boh domba, ka-
27 goengan Pangeran. 'Tapi oepama [b] bang-
sa tjotjoöan noe nadjis mah, nja eta
koedoe ditĕboes sataksiran maneh, sar-
ta ditambahan sapĕrlimana; sabalikna,
oepama teu ditĕboes mah, koedoe di-
djoewal sataksiran maneh. *a* 2 Moesa 13 : 2.
*b* 2 Moesa 13 : 13.
28 Balikanan sakoer noe hoekoem ha-
ram, anoe koe djalma diharamkeun ba-
ris ka Pangeran ti sabobogaänana, bang-
sa manoesa, tjotjoöan, atawa lahan
milikna, eta teu meunang didjoewal,
djeung teu meunang ditĕboes; [a] sakoer
noe hoekoem haram, nja eta soetji liwat
29 leuwih baris ka Pangeran. 'Sakoer noe
hoekoem haram, bangsa manoesa, noe
diharamkeun, eta teu meunang ditĕboes;
[b] pasti koedoe dipaehan. *a* 4 Moesa 18 : 14.
*b* 5 Moesa 2 : 34; 13 : 15.
30 Djeung deui [a] sagala pĕrpoeloehan ta-
nah, tina kahasilan lahan djeung tina
boewah tatangkalan, kagoengan Pange-
ran; soetji eta teh baris ka Pangeran.
31 'Sarta oepama aja djalma hajang nĕboes
pĕrpoeloehna, koedoe nambahan sapĕr-
32 limana. 'Ari moenggoeh sagala pĕrpoe-
loehan sapi djeung ĕmbe-domba, sakoer
[b] noe njorang handapeun iteuk, tijap-
tijap kasapoeloehna pisoetjieun baris ka
33 Pangeran. 'Teu meunang nilik hade-go-
rengna, djeung teu meunang dihilian;
sarta oepama dihilian mah, geus kitoe
eta djeung noe dipake ngahilian inja ba-
kal pada soetji; teu meunang ditĕboes.
*a* 4 Moesa 18 : 21; 5 Moesa 14 : 22. *b* Jĕr. 33 : 13;
Jĕh. 20 : 37.
34 Tah, kitoe timbalan, anoe koe Pange-
ran ditimbalkeun ka Moesa, datangkeu-
neun ka oerang Israil, di goenoeng Sinai.

KITAB KAOPAT TI MOESA,

NOE KASĔBAT

# KITAB HAL MILANG.

## PASAL 1.

Tidinja Pangeran ngandika deui ka Moe-
sa [a] di tĕgal lĕga Sinai, di djĕro hi-
mah tĕpangan, [b] dina tanggal hidji, boe-
lan noe kadoewa, dina taoen noe kadoe-
wa sanggeusna boedal ti tanah Mĕsir, ki-
2 jeu pangandikana: 'Maneh koedoe milang
[c] hoeloe sapadjĕmoehan oerang Israil,
sabangsa-bangsana, saähli karoehoen-ka-
roehoenna, noeroetkeun bilangan nga-
ran, sakoer noe lalaki, saoerang-saoe-
3 rangna, 'ti sĕmĕt oemoer doewa poeloeh
taoen ka loehoer, sakoer noe mandjing
balad di Israil; eta koe maraneh koe-
doe diloris sabalad-baladna, nja koe ma-
4 neh djeung Haroen. 'Sarta maraneh koe-
doe aja noe ngareudjeungan, tina hidji-
hidji kaom saoerang-saoerang, noe djadi
5 loeloegoe ahli karoehoenna. 'Nja ijeu
ngaran djalma-djalma, noe koedoe nga-
radĕg djeung maraneh: Ti Roebin: Eli-
6 soer anak Sĕdeoer. 'Ti Simon: Sĕloemiël
7 anak Soerisadai. 'Ti Joeda: Nahson anak
8 Aminadab. 'Ti Isaskar: Nĕtanel anak
9 Soear. 'Ti Sĕboeloen: Eliab anak Helon.
10 'Ti anak-intjoe Joesoep: ti Epraim: Eli-
sama anak Amihoed; ti Mĕnase: Ga-
11 maliël anak Pĕdasoer. 'Ti Binyamin:
12 Abidan anak Gidoni. 'Ti Dan: Ahië-
13 ser anak Amisadai. 'Ti Aser: Pagiël
14 anak Okran. 'Ti Gad: Eljasap anak Dĕ-
15 hoeël. 'Ti Naptali: Ahira anak Enan.
16 'Nja eta kabeh ahli padjĕmoehan beu-
nang njaoer, gĕgĕden kaom-kaom ka-
roehoenna; pada djadi loeloegoe bare-
boe-reboe oerang Israil.

*a* 2 Moesa 19:1. *b* 2 Moesa 40:17. *c* 2 Moesa 30:12.

17 Tidinja Moesa djeung Haroen njandak
eta sadajana djalma, noe ngaran-nga-
18 ranna disarĕboetkeun bijeu, 'bari toeloej
ngoempoelkeun sapadjĕmoehan dina
tanggal hidji, boelan noe kadoewa. Geus
kitoe eta pada ngoendjoekkeun asalna, sa-
bangsa-bangsana, saähli karoehoen-ka-
roehoenna, noeroetkeun bilangan ngaran,
ti sĕmĕt oemoer doewa poeloeh taoen ka
19 loehoer, saoerang-saoerangna.' Sakoema-
ha timbalan Pangeran ka Moesa teja, nja
kitoe dilorisna di tĕgal lĕga Sinai.
20 Ari anak-poetoe Roebin, tjikal Israil
teja, toetoeranana, sabangsa-bangsana,
saähli-karoehoenna, noeroetkeun bila-
ngan ngaran, saoerang-saoerangna, sa-
kabeh noe lalaki, ti sĕmĕt oemoer doe-
wa poeloeh taoen ka loehoer, sakoer
21 noe mandjing balad, 'nja eta lorisan
kaom Roebin opat laksa gĕnĕp reboe
lima ratoes.
22 Ari anak-poetoe Simon, toetoeranana,
sabangsa-bangsana, saähli-karoehoenna,
lorisanana, noeroetkeun bilangan nga-
ran, saoerang-saoerangna, sakabeh noe
lalaki, ti sĕmĕt oemoer doewa poeloeh
taoen ka loehoer, sakoer noe mandjing
23 balad, 'nja eta lorisan kaom Simon lima
laksa salapan reboe tiloe ratoes.
24 Ari anak-poetoe Gad, toetoeranana,
sabangsa-bangsana, saähli-karoehoenna,
noeroetkeun bilangan ngaran, ti sĕmĕt
oemoer doewa poeloeh taoen ka loehoer,
25 sakoer noe mandjing balad, 'nja eta
lorisan kaom Gad opat laksa lima reboe
gĕnĕp ratoes lima poeloeh.
26 Ari anak-poetoe Joeda, toetoeranana,
sabangsa-bangsana, saähli-karoehoenna,
noeroetkeun bilangan ngaran, ti sĕmĕt
oemoer doewa poeloeh taoen ka loehoer,
27 sakoer noe mandjing balad, 'nja eta
lorisan kaom Joeda toedjoeh laksa opat
reboe gĕnĕp ratoes.
28 Ari anak-poetoe Isaskar, toetoera-
nana, sabangsa-bangsana, saähli-karoe-
hoenna, noeroetkeun bilangan ngaran, ti
sĕmĕt oemoer doewa poeloeh taoen ka
29 loehoer, sakoer noe mandjing balad, 'nja
eta lorisan kaom Isaskar lima laksa opat
reboe opat ratoes.

30 Ari anak-poetoe Sĕboeloen, toetoera-
nana, sabangsa-bangsana, saähli-karoe-
hoenna, noeroetkeun bilangan ngaran,
ti sĕmĕt oemoer doewa poeloeh taoen
ka loehoer, sakoer noe mandjing balad,
31 'nja eta lorisan kaom Sĕboeloen lima
laksa toedjoeh reboe opat ratoes.
32 Ari anak-poetoe Joesoep, nja eta anak-
poetoe Epraim, toetoeranana, sabangsa-
bangsana, saähli-karoehoenna, noeroet-
keun bilangan ngaran, ti sĕmĕt oemoer
doewa poeloeh taoen ka loehoer, sa-
33 koer noe mandjing balad, 'nja eta lori-
san kaom Epraim opat laksa lima ratoes.
34 Ari anak-poetoe Mĕnase, toetoerana-
na, sabangsa-bangsana, saähli-karoe-
hoenna, noeroetkeun bilangan ngaran,
ti sĕmĕt oemoer doewa poeloeh taoen
ka loehoer, sakoer noe mandjing balad,
35 'nja eta lorisan kaom Mĕnase tiloe laksa
doewa reboe doewa ratoes.
36 Ari anak-poetoe Binyamin, toetoera-
nana, sabangsa-bangsana, saähli-karoe-
hoenna, noeroetkeun bilangan ngaran,
ti sĕmĕt oemoer doewa poeloeh taoen
ka loehoer, sakoer noe mandjing balad,
37 'nja eta lorisan kaom Binyamin tiloe
laksa lima reboe opat ratoes.
38 Ari anak-poetoe Dan, toetoeranana,
sabangsa-bangsana, saähli-karoehoenna,
noeroetkeun bilangan ngaran, ti sĕmĕt
oemoer doewa poeloeh taoen ka loehoer,
39 sakoer noe mandjing balad, 'nja eta lo-
risan kaom Dan gĕnĕp laksa doewa re-
boe toedjoeh ratoes.
40 Ari anak-poetoe Aser, toetoeranana,
sabangsa-bangsana, saähli-karoehoenna,
noeroetkeun bilangan ngaran, ti sĕmĕt
oemoer doewa poeloeh taoen ka loehoer,
41 sakoer noe mandjing balad, 'nja eta lo-
risan kaom Aser opat laksa sareboe
lima ratoes.
42 Ari anak-poetoe Naptali, toetoerana-
na, sabangsa-bangsana, saähli-karoe-
hoenna, noeroetkeun bilangan ngaran,
ti sĕmĕt oemoer doewa poeloeh taoen
ka loehoer, sakoer noe mandjing balad,
43 'nja eta lorisan kaom Naptali lima laksa
tiloe reboe opat ratoes.
44 Kitoe lorisanana, beunang ngaloris
Moesa djeung Haroen, sarta para gĕgĕ-
den Israil, anoe doewa wĕlas teja, noe pa-
da njangking ahli karoehoenna sewang-
45 sewang. 'Ari djoemlah lorisan oerang Is-
rail, saähli karoehoen-karoehoenna, ti
sĕmĕt oemoer doewa poeloeh taoen ka
loehoer, sakoer noe mandjing balad di
46 Israil, 'nja eta djoemlah lorisan [a] gĕnĕp
kĕti tiloe reboe lima ratoes lima poe-
loeh. *a* 2 Moesa 12 : 37; 38 : 26.
47 Dĕmi ahli Lewi mah, sakaom karoe-
hoenna hanteu diloris djeung noe tadi.
48 'Karana aja pangandika Pangeran ka
49 Moesa, kijeu pangandikana: 'Ngan ari
kaom Lewi mah koe maneh oelah dilo-
ris, [a] sarta oelah dibilang hoeloena tjam-
50 poer djeung oerang Israil. 'Satĕgĕsna
ahli Lewi koe maneh bakoekeun ngoe-
roes balandongan pĕrtelaän, djeung sa-
kabeh parabotna, sarta sakabeh barang-
na; nja eta noe poerah ngagotong balan-
dongan djeung sakabeh parabotna, sarta
noe poerah ngalalajanan ka dinja; toer
eta teh koedoe pada masanggrahan sa-
51 koeriling balandongan. 'Samangsa balan-
dongan rek mangkat, koedoe koe ahli
Lewi diroewag; djeung samangsa balan-
dongan reureuh, koedoe koe ahli Lewi
diadĕgkeun; [b] ari djalma sedjen, noe deu-
52 keut, koedoe dipaehan. 'Djeung deui ma-
sanggrahanana oerang Israil koedoe ma-
sing-masing pasanggrahanana, sarta pĕ-
lĕbah oemboel-oemboelna sewang-se-
53 wang, sabalad-baladna. 'Tatapi ahli Le-
wi mah koedoe masanggrahan sakoeri-
ling balandongan pĕrtelaän, [c] soepaja
oelah aja bĕbĕndoe ka padjĕmoehan
oerang Israil; sarta ahli Lewi [d] koedoe
pada ngadjaga kana djagaän balando-
54 ngan pĕrtelaän. 'Prak dilampahkeun
koe oerang Israil; sakoemaha timbalan
Pangeran ka Moesa, nja kitoe ngalam-
pahkeunana. *a* p. 3 : 15. *b* p. 3 : 10. *c* p. 8 : 19.
*d* p. 3 : 7.

## PASAL 2.

Ngandika deui Pangeran ka Moesa
djeung ka Haroen, kijeu pangandi-
2 kana: 'Oerang Israil masanggrahanana
sing pĕlĕbah oemboel-oemboelna se-
wang-sewang, deukeut tjitjiren saähli-
karoehoenna; nja masanggrahanana sing
pabĕnĕran himah tĕpangan, sakoeriling.
3 Ari noe koedoe masanggrahan ti we-
tan, tĕbeh pangbidjilan panon-poë, nja
eta oemboel-oemboel pasanggrahan Joe-
da, sabalad-baladna; ari pigĕgĕdeneun
anak-intjoe Joeda teh, Nahson anak

4 Aminadab teja. 'Sarta baladna, nja eta
lorisanana, toedjoeh laksa opat reboe
5 gĕnĕp ratoes. 'Ari noe koedoe masang-
grahan gigireun eta, nja eta kaom Isas-
kar; ari pigĕgĕdeneun anak-intjoe Isas-
6 kar teh, Nĕtanel anak Soear teja. 'Sarta
baladna, nja eta lorisanana, lima laksa
7 opat reboe opat ratoes. 'Kitoe deui ka-
om Sĕboeloen; ari pigĕgĕdeneun anak-
intjoe Sĕboeloen teh, Eliab anak Helon
8 teja. 'Sarta baladna, nja eta lorisanana,
lima laksa toedjoeh reboe opat ratoes.
9 'Djoemlah lorisan pasanggrahan Joeda,
sakĕti dalapan laksa gĕnĕp reboe opat
ratoes, sabalad-baladna. [a] Nja eta noe
koedoe indit ti heula. *a* 1 Moesa 49: 8;
4 Moesa 10 : 14.

10 Oemboel-oemboel pasanggrahan Roe-
bin pipĕrnaheunana ti kidoel, sabalad-
baladna; ari pigĕgĕdeneun anak-intjoe
Roebin teh, Elisoer anak Sĕdeoer teja.
11 'Sarta baladna, nja eta lorisanana, opat
12 laksa gĕnĕp reboe lima ratoes. 'Ari
noe koedoe masanggrahan gigireun eta,
nja eta kaom Simon; ari pigĕgĕdeneun
anak-intjoe Simon teh, Sĕloemiël anak
13 Soerisadai teja. 'Sarta baladna, nja eta
lorisanana, lima laksa salapan reboe ti-
14 loe ratoes. 'Kitoe deui kaom Gad; ari
pigĕgĕdeneun anak-intjoe Gad teh, El-
15 jasap anak Rĕhoeël teja. 'Sarta baladna,
nja eta lorisanana, opat laksa lima reboe
16 gĕnĕp ratoes lima poeloeh. 'Djoemlah
lorisan pasanggrahan Roebin, sakĕti li-
ma laksa sareboe opat ratoes lima poe-
loeh, sabalad-baladna. Nja eta noe koe-
doe indit kadoewa.

17 Tidinja himah tĕpangan noe koedoe
mangkat, djeung pasanggrahan ahli Le-
wi, ti tĕngah sagala pasanggrahan; sa-
koemaha masanggrahanana, nja kitoe
piarinditeunana, hidji-hidji dina pĕrnah-
na, noeroetkeun oemboel-oemboelna so-
rangan.

18 Oemboel-oemboel pasanggrahan Epra-
im, sabalad-baladna, pipĕrnaheunana
ti koelon; ari pigĕgĕdeneun anak-in-
tjoe Epraim teh, Elisama anak Amihoed
19 teja. 'Sarta baladna, nja eta lorisana-
20 na, opat laksa lima ratoes. 'Noe di gi-
gireun eta, nja eta kaom Mĕnase; ari
pigĕgĕdeneun anak-intjoe Mĕnase teh,
21 Gamaliël anak Pĕdasoer teja. 'Sarta ba-
ladna, nja eta lorisanana, tiloe laksa
22 doewa reboe doewa ratoes. 'Kitoe deui
kaom Binyamin; ari pigĕgĕdeneun anak-
intjoe Binyamin teh, Abidan anak Gi-
23 doni teja. 'Sarta baladna, nja eta lori-
sanana, tiloe laksa lima reboe opat ra-
24 toes. 'Djoemlah lorisan pasanggrahan
Epraim, sakĕti dalapan reboe saratoes,
sabalad-baladna. Nja eta noe koedoe
indit katiloe.

25 Oemboel-oemboel pasanggrahan Dan
pipĕrnaheunana ti kaler, sabalad-balad-
na; ari pigĕgĕdeneun anak-intjoe Dan
26 teh, Ahiëser anak Amisadai teja. 'Sarta
baladna, nja eta lorisanana, gĕnĕp lak-
27 sa doewa reboe toedjoeh ratoes. 'Ari
noe koedoe masanggrahan gigireun eta,
nja eta kaom Aser; ari pigĕgĕdeneun
anak-intjoe Aser teh, Pagiël anak Okran
28 teja. 'Sarta baladna, nja eta lorisana-
29 na, opat laksa sareboe lima ratoes. 'Ki-
toe deui kaom Naptali; ari pigĕgĕde-
neun anak-intjoe Naptali teh, Ahira
30 anak Enan teja. 'Sarta baladna, nja eta
lorisanana, lima laksa tiloe reboe opat
31 ratoes. 'Djoemlah lorisan pasanggrahan
Dan, sakĕti lima laksa toedjoeh reboe
gĕnĕp ratoes. Nja eta noe koedoe in-
dit ti pandeuri, noeroetkeun oemboel-
oemboelna sorangan.

32 Kitoe lorisan oerang Israil, saähli ka-
roehoen-karoehoenna; [a] djoemlah lori-
san sagala pasanggrahan, sabalad-balad-
na, gĕnĕp kĕti tiloe reboe lima ratoes
33 lima poeloeh. 'Ari ahli Lewi mah han-
teu diloris tjampoer djeung oerang Is-
rail, [b] sakoemaha timbalan Pangeran
34 ka Moesa teja. 'Prak dilampahkeun koe
oerang Israil; sakoemaha timbalan Pa-
ngeran ka Moesa teja, nja kitoe ma-
sanggrahanana, pĕlĕbah oemboel-oem-
boelna sewang-sewang, sarta nja kitoe
arinditna, masing-masing sabangsa-
bangsana, saähli karoehoen-karoehoen-
na. *a* p. 1 : 46. *b* p. 1 : 49.

## PASAL 3.

Sarta ijeu teh toetoeran Haroen djeung
Moesa, [a] keur mangsa Pangeran ngan-
2 dika ka Moesa di goenoeng Sinai. 'Ari
ngaran poetra Haroen noe lalaki nja
ijeu: [b] tjikalna Nadab; aja deui Abihoe,
3 Elasar djeung Itamar. 'Kitoe ngaran
poetra Haroen, para panghoeloe, [c] anoe
pada dilisahan, sarta dikareupeulan, soe-

4 paja djadi panghoeloe. 'Ari Nadab djeung
Abihoe [d] paraeh di pajoeneun Pange-
ran, basa ngahatoerkeun seuneu sedjen
ka pajoeneun Pangeran di tĕgal lĕga
Sinai teja; doewanana teu bogaeun
anak; dĕmi Elasar djeung Itamar pada
djadi panghoeloe di pajoeneun Haroen
ramana. *a* p. 1:1. *b* 2 Moesa 6:22.
*c* 2 Moesa 28:41. *d* 3 Moesa 10:1, 2.

5 Aja deui pangandika Pangeran ka
6 Moesa, kijeu pangandikana: 'Eta kaom
Lewi titah njampeurkeun, [a] djogokeun
koe maneh ka hareupeun panghoeloe
Haroen, sina ngalalajanan ka Haroen.
7 'Djeung sina pada ngadjaga kana dja-
gaän Haroen sarta kana djagaän sapa-
djĕmoehan di hareupeun himah tĕpa-
ngan, [b] baris migawe sagala pagawean
8 balandongan. 'Sarta sina pada ngadjaga
kana sakabeh parabot himah tĕpangan,
kitoe deui kana djagaän oerang Israil,
baris migawe sagala pagawean balan-
9 dongan. 'Djadi ahli Lewi teh koe ma-
neh koedoe diselehkeun ka Haroen
djeung ka anakna lalaki, djadi papa-
rin, estoe eta teh paparin ka dinja ti
10 lĕbah oerang Israil. 'Ari Haroen djeung
anakna lalaki koe maneh koedoe di-
djĕnĕngkeun, sina ngarestoekeun kana
kapanghoeloeanana; [c] ari djalma sedjen,
noe njampeurkeun, koedoe dipaehan.
*a* p. 8:10, 11; 16:9; 5 Moesa 10:8. *b* p. 18:21.
*c* p. 1:51.

11 Ngandika deui Pangeran ka Moesa,
12 kijeu pangandikana: 'Ari kami teh, ma-
sing njaho, kami geus njandak ahli Lewi
ti tĕngah oerang Israil, [a] ngagantian sa-
kabeh tjikal, anoe moeka pianakan di
oerang Israil; djadi ahli Lewi teh ka-
13 goengan kami. 'Karana sakabeh tjikal
kagoengan kami; [b] keur mangsa kami
maehkeun sakabeh tjikal di tanah Mĕ-
sir teja, harita kami njoetjikeun saka-
beh tjikal di Israil pikeun kami, boh
manoesa, boh sato tjotjoöan; eta ka-
beh anoe kami: ijeu kami Pangeran.
*a* p. 8:16. *b* p. 18:15; 2 Moesa 13:2.

14 Ngandika deui Pangeran ka Moesa
di tĕgal lĕga Sinai, kijeu pangandikana:
15 'Maneh koedoe ngaloris anak-intjoe Le-
wi saähli-karoehoenna, sabangsa-bang-
sana; sakabeh noe lalaki, ti sĕmĕt oe-
moer saboelan ka loehoer, koe maneh
16 koedoe diloris. 'Prak koe Moesa pada
diloris, noeroetkeun lahiran Pangeran;
sakoemaha timbalanana ka andjeunna
teja.
17 Ijeu teh poetra Lewi, sangaran-nga-
ranna: [a] Gerson, Kahat djeung Mĕrari.
18 'Ari ngaran poetra Gerson teja sabangsa-
bangsana, nja ijeu: Libni djeung Simi.
19 'Ari poetra Kahat teja sabangsa-bang-
sana: Amram djeung Jishar, Hebron
20 djeung Oesiël. 'Ari poetra Mĕrari teja
sabangsa-bangsana: Mahli djeung Moesi.
Nja eta kabeh bangsa-bangsa ahli Le-
wi, saähli-karoehoenna. *a* 2 Moesa 6:15.

21 Ti Gerson teja asalna bangsa oerang
Libni djeung bangsa oerang Simi. Nja eta
22 kabeh bangsa oerang Gerson. 'Ari lori-
sanana, noeroetkeun bilangan sakabeh
noe lalaki, ti sĕmĕt oemoer saboelan
ka loehoer, lorisanana toedjoeh reboe
23 lima ratoes. 'Bangsa oerang Gerson teh
koedoe masanggrahan di toekangeun
24 balandongan, ti koelon. 'Ari pigĕgĕde-
neun ahli karoehoen oerang Gerson teh,
25 Eljasap anak Lael. 'Ari djagaän anak-
intjoe Gerson dina himah tĕpangan, [a]
nja eta balandongan djeung himahna,
toetoepna, djeung tetebeng lawang hi-
26 mah tĕpangan; 'kitoe deui [b] dingding
boeroean, djeung tetebeng lawang boe-
roean, anoe dina balandongan djeung
dina altar sakoeriling, [c] sarta djeung
tambangna baris sakabeh pagawean eta.
*a* 2 Moesa 26:1, 7, 14, 36. *b* 2 Moesa 27:9, 16.
*c* 2 Moesa 35:18.

27 Ari ti Kahat teja asalna bangsa oe-
rang Amram, djeung bangsa oerang Jis-
har, djeung bangsa oerang Hebron, sarta
bangsa oerang Oesiël. Nja eta kabeh
28 bangsa oerang Kahat. 'Noeroetkeun bi-
langan sakabeh noe lalaki, ti sĕmĕt oe-
moer saboelan ka loehoer, aja dalapan
reboe gĕnĕp ratoes, poerah ngadjaga
29 kana djagaän kasoetjian. 'Bangsa anak-
intjoe Kahat teh koedoe masanggra-
han gigireun balandongan, ti kidoel.
30 'Ari pigĕgĕdeneun ahli karoehoen bang-
sa oerang Kahat teh, Elisapan anak
31 Oesiël. 'Ari djagaänana, [a] nja eta pĕti,
djeung medja, djeung adjoeg, djeung al-
tar-altar, sarta paparabotan kasoetjian,
anoe paranti eta ngabakti, kitoe deui
reregan, djeung sakabeh noe bakoe ka-
32 na pagawean eta. 'Ari pigĕgĕdeneun sa-
gala gĕgĕden ahli Lewi teh [b] Elasar,

anak panghoeloe Haroen; koedoe njĕ-
kĕl anoe poerah ngadjaga kana djagaän
kasoetjian. *a* 2 Moesa 25 : 10, 23, 31; 26 : 31;
27 : 1; 30 : 1. *b* p. 4 : 16.
33 Ari ti Mĕrari teja asalna bangsa oe-
rang Mahli djeung bangsa oerang Moesi.
Nja eta kabeh bangsa oerang Mĕrari.
34 'Ari lorisanana, noeroetkeun bilangan
sakabeh noe lalaki, ti sĕmĕt oemoer sa-
boelan ka loehoer, gĕnĕp reboe doewa
35 ratoes. 'Ari pigĕgĕdeneun ahli karoehoen
bangsa oerang Mĕrari teh, Soeriël anak
Abihail. Nja eta koedoe masanggrahan
36 gigireun balandongan, ti kaler. 'Ari tjĕ-
tjĕkĕlan djagaän anak-intjoe Mĕrari, [a]
nja eta papan balandongan, djeung toe-
lakna, djeung tihangna, djeung soekoena,
sarta sakabeh parabotna, djeung saka-
37 beh noe bakoe kana pagawean eta; 'ki-
toe deui [b] tihang boeroean sakoeriling,
djeung soekoena, djeung pantjoehna, sar-
ta tambangna. *a* 2 Moesa 26 : 15, 26, 37. *b* 2 Moesa
27 : 10, 17; 35 : 18.
38 Ari noe koedoe masanggrahan di ha-
reupeun balandongan, ti wetan, di hareu-
peun himah tĕpangan, tĕbeh pangbidji-
lan panon-poë, nja eta Moesa djeung
Haroen, saänak-anakna, [a] poerah nga-
djaga kana djagaän kasoetjian, kana dja-
gaän oerang Israil; ari djalma sedjen
noe njampeurkeun, koedoe dipaehan.
*a* p. 8 : 19.
39 Djoemlah lorisan ahli Lewi, beunang
ngaloris Moesa djeung Haroen, noeroet-
keun timbalan Pangeran, sabangsa-bang-
sana, sakabeh noe lalaki, ti sĕmĕt oe-
moer saboelan ka loehoer, doewa laksa
doewa reboe.
40 Aja deui timbalan Pangeran ka Moe-
sa: Maneh geura ngaloris sakabeh tjikal
lalaki oerang Israil, ti sĕmĕt oemoer
saboelan ka loehoer; koedoe dibilang
41 ngaranna. 'Djeung [a] maneh koedoe njo-
kot ahli Lewi pikeun kami (ijeu kami
Pangeran), sina ngagantian sakabeh tji-
kal oerang Israil; sarta ari sasatoan
ahli Lewi sina ngagantian sakabeh tji-
42 kal sasatoan oerang Israil. 'Prak Moesa
ngaloris sakabeh tjikal oerang Israil, sa-
koemaha timbalan Pangeran ka andjeun-
43 na teja. 'Geus kitoe, djoemlah tjikal la-
laki, noeroetkeun bilangan ngaran, ti
sĕmĕt oemoer saboelan ka loehoer, eta
lorisanana doewa laksa doewa reboe
doewa ratoes toedjoeh poeloeh tiloe.
*a* p. 18 : 15.
44 Ngandika deui Pangeran ka Moesa,
45 kijeu pangandikana: 'Tjokot koe maneh
eta ahli Lewi, sina ngagantian sakabeh
tjikal oerang Israil; sarta ari sasatoan
ahli Lewi sina ngagantian sasatoan itoe;
ari ahli Lewi teh sina djaradi kagoe-
46 ngan kami: ijeu kami Pangeran. 'Dĕmi
eta noe doewa ratoes toedjoeh poeloeh
tiloe, saleuwihna tjikal oerang Israil ti
ahli Lewi teja mah, koedoe ditĕboes.
47 'Nja eta maneh koedoe njokot lima-
lima sekel sahoeloe-sahoeloe; njokot teh
[a] make sekel kasoetjian, sasekel doewa
48 poeloeh gera. 'Seg eta doewit panĕboes
ti noe saleuwihna teja koe maneh bi-
keun ka Haroen djeung ka anakna la-
49 laki. 'Prak Moesa njandak eta doewit
panĕboes ti noe saleuwihna teja, noe
50 teu katĕboes koe ahli Lewi. 'Ti tjikal
oerang Israil njandakna eta doewit, sa-
reboe tiloe ratoes gĕnĕp poeloeh lima
51 sekel, make sekel kasoetjian. 'Sok eta
doewit panĕboes koe Moesa dipaparin-
keun ka Haroen djeung ka poetrana
lalaki, noeroetkeun lahiran Pangeran;
sakoemaha timbalan Pangeran ka Moe-
sa teja. *a* 3 Moesa 27 : 25.

## PASAL 4.

Ngandika deui Pangeran ka Moesa
djeung ka Haroen, kijeu pangandi-
2 kana: 'Maraneh koedoe milang hoeloe
anak-intjoe [a] Kahat, ti tĕngah anak-
intjoe Lewi, sabangsa-bangsana, saähli-
3 karoehoenna, 'ti sĕmĕt oemoer tiloe poe-
loeh taoen ka loehoer, tĕpi ka oemoer
lima poeloeh taoen, sakabeh noe man-
djing balad, sina ngalampahkeun paga-
wean dina himah tĕpangan. *a* p. 3 : 27.
4 Kijeu pagawean anak-intjoe Kahat
dina himah tĕpangan, ĕnggon noe pang-
5 soetji-soetjina: 'samangsa pasanggrahan
rek indit, seug Haroen djeung anak-
anakna lalaki koedoe asoep, noeroen-
keun reregan tetebeng, bari toeloej di-
6 boengkoeskeun kana pĕti pĕrtelaän. 'Ti-
dinja pĕti teh koedoe diboengkoes deui
koe koelit doejoeng; geus kitoe ti loe-
hoerna diroengkoepan koe kaen biroe
langit woengkoel; pek ditĕrapkeun deui
7 rantjatanana. 'Ari dina medja roti ti-
ngalieun eta koedoe ngaroengkoepkeun

kaen biroe langit, sok diteundeunan pi-
ringna, pisinna, pingganna djeung kĕndi
koerban inoeman; sarta roti noe teu
pĕtot-pĕtot teja ge koedoe aja di loe-
8 hoerna. 'Toeloej koedoe ngaroengkoep-
keun ka darinja kaen sakĕlat, seug di-
boengkoes koe koelit doejoeng; pek di-
9 tĕrapkeun deui rantjatanana. 'Djeung
eta koedoe njokot deui kaen biroe la-
ngit, pek diboengkoeskeun kana adjoeg
damar, djeung ka palitana, ka tjatja-
pitna, ka tjĕpoekna, sarta ka sakabeh
wadahna minjak, anoe dipake ngabakti
10 dina adjoeg. 'Tidinja eta adjoeg djeung
sakabeh parabotna koedoe diboeng-
koes koe koelit doejoeng, sok diteun-
11 deun dina gotongan. 'Ari dina altar
ĕmas eta koedoe ngaroengkoepkeun ka-
en biroe langit, toeloej diboengkoes koe
koelit doejoeng; pek ditĕrapkeun deui
12 rantjatanana. 'Tidinja koedoe njokot
sakabeh parabot paranti ngabakti, anoe
koe eta dipake ngabakti di djĕro kasoe-
tjian, pek diboelĕn koe kaen biroe la-
ngit; toeloej diboengkoes koe koelit
doejoeng, sok diteundeun dina gotongan.
13 'Djeung koedoe mitjeun lĕboe altar, seg
eta altar diroengkoepan kaen woengoe.
14 'Tidinja koedoe diteundeunan sakabeh
parabotna, noe koe eta dipake ngabakti
dina altar, nja eta wadahna kĕlĕr, gar-
poehna, sodokna, sarta pangepretna, sa-
kabeh bae parabot altar; geus kitoe
koedoe diroengkoepan, diboengkoes koe
koelit doejoeng; pek ditĕrapkeun ran-
15 tjatanana. 'Ari geus tjatjap Haroen
djeung anakna moengkoesan kasoetjian
sarta djeung sakabeh parabot kasoetjian,
samangsa pasanggrahan rek indit, geus
kitoe anak-intjoe Kahat koedoe dara-
tang, [a] baris ngagotong; tatapi oelah si-
na njabak kana kasoetjian, tangtoe pa-
raeh. Eta kitoe tanggoengan anak-in-
16 tjoe Kahat dina himah tĕpangan. 'Ari
tjĕtjĕkĕlan [b] Elasar, anak panghoeloe Ha-
roen, nja eta minjak damar, djeung seu-
seungitan noe aroem, djeung koerban
kadaharan noe teu pĕtot-pĕtot, sarta
minjak lisah; nja njĕkĕl sabalandongan
kabeh djeung saeusi-eusina, boh kasoe-
tjian, boh paparabotanana. *a* p. 7:9. *b* p. 3:32.
17 Ngandika deui Pangeran ka Moesa
djeung ka Haroen, kijeu pangandikana:
18 'Kaom bangsa-bangsa oerang Kahat teh,
poma maraneh oelah matak eta dibas-
19 mi, leungit ti tĕngah ahli Lewi. 'Mana
maraneh koedoe kijeu nja milampah ka
darinja, soepajana hiroep, [a] oelah datang
ka paraeh, ana njalampeurkeun ka noe
pangsoetji-soetjina: eta Haroen djeung
anak-anakna lalaki noe koedoe arasoep,
sarta ngatoer eta ka sagawe-sagawena
djeung ka satanggoengan-satanggoenga-
20 nana. 'Dĕmi eta mah oelah arasoep [b]
ngilikan kasoetjian; salongok ge tangtoe
paraeh. *a* 2 Sam. 6:7. *b* 1 Sam. 6:19.
21 Ngandika deui Pangeran ka Moesa,
22 kijeu pangandikana: 'Maneh koedoe ki-
toe deui milang hoeloe anak-intjoe Ger-
son, saähli-karoehoenna, sabanga-bang-
23 sana, 'ti sĕmĕt oemoer tiloe poeloeh
taoen ka loehoer, tĕpi ka oemoer lima
poeloeh taoen; noe koe maneh koedoe
diloris, sakabeh noe mandjing balad;
sina njabak pagawean dina himah tĕ-
24 pangan.'Kijeu pagawean [a] bangsa-bangsa
oerang Gerson, hal pagawean djeung hal
25 tanggoengan: 'nja eta noe koedoe nga-
gotong koelamboe balandongan djeung
himah tĕpangan, toetoepna djeung toe-
toep koelit doejoeng, anoe di loehoerna,
sarta tetebeng lawang himah tĕpangan;
26 'kitoe deui dingding boeroean, djeung te-
tebeng lawang panto boeroean, anoe di-
na balandongan djeung dina altar sa-
koeriling, sarta tambangna djeung saka-
beh parabotna paranti ngabakti; sarta
sakabeh noe koedoe dilampahkeun ka
noe bijeu, koedoe dipigawe koe eta.
27 'Sakabeh pagawean anak-intjoe Gerson
teh dilampahkeunana koedoe noeroet-
keun parentah Haroen djeung parentah
anakna lalaki, hal sakabeh tanggoenga-
nana djeung hal sakabeh pagaweanana;
sarta maraneh koedoe ngoeroeskeun ka
darinja eta sakabeh tanggoenganana,
28 asoep djagaän. 'Kitoe pagawean bangsa-
bangsa anak-intjoe oerang Gerson dina
himah tĕpangan; ari djagaänana [b] di ba-
wah kawasa Itamar, anak panghoeloe
Haroen. *a* p. 3:25. *b* p. 7:8.
29 Anak-intjoe Mĕrari, sabangsa-bang-
sana, saähli-karoehoenna, koedoe kitoe
30 deui koe maneh diloris, 'ti sĕmĕt oe-
moer tiloe poeloeh taoen ka loehoer,
tĕpi ka oemoer lima poeloeh taoen; noe
koe maneh koedoe diloris, sakabeh noe
mandjing balad; sina njabak pagawean

31 himah tĕpangan. 'Sarta kijeu djagaän
tanggoengan eta, [a] hal sakabeh paga-
weanana dina himah tĕpangan: papan
balandongan, toelakna, tihangna, djeung
32 soekoena; 'kitoe deui tihang boeroean
sakoeriling, soekoena, pantjoehna djeung
tambangna, katoet sakabeh parabotna,
djeung katoet sakabeh parantina nga-
bakti; sarta maraneh koedoe ngoeroes-
keun parabot djagaän tanggoengan eta,
33 make disĕboet ngaran. 'Kitoe pagawean
bangsa-bangsa anak-intjoe Mĕrari, hal
sakabeh pagaweanana dina himah tĕpa-
ngan, di bawah kawasa Itamar, anak
panghoeloe Haroen. *a* p. 3 : 36; 7 : 8.
34 Toeloej Moesa djeung Haroen, sarta [a]
para gĕgĕden padjĕmoehan teja prak
ngaloris eta anak-poetoe oerang Kahat
sabangsa-bangsana, saähli-karoehoenna,
35 'ti sĕmĕt oemoer tiloe poeloeh taoen ka
loehoer, tĕpi ka oemoer lima poeloeh
taoen, sakabeh noe mandjing balad, sina
kana pagawean dina himah tĕpangan.
36 'Ari lorisanana, sabangsa-bangsana, doe-
wa reboe toedjoeh ratoes lima poeloeh.
37 'Eta kitoe lorisan bangsa-bangsa oerang
Kahat, sakabeh noe digawe dina himah
tĕpangan, beunang ngaloris Moesa djeung
Haroen, noeroetkeun timbalan Pange-
ran koe lantaran Moesa teja. *a* p. 1 : 4.
38 Ari lorisan anak-poetoe Gerson, sa-
39 bangsa-bangsana, saähli-karoehoenna, 'ti
sĕmĕt oemoer tiloe poeloeh taoen ka
loehoer, tĕpi ka oemoer lima poeloeh
taoen, sakabeh noe mandjing balad, sina
kana pagawean dina himah tĕpangan,
40 'nja eta lorisanana, sabangsa-bangsana,
saähli-karoehoenna, doewa reboe gĕnĕp
41 ratoes tiloe poeloeh. 'Eta kitoe lorisan
bangsa-bangsa anak-poetoe Gerson, sa-
kabeh noe digawe dina himah tĕpangan,
beunang ngaloris Moesa djeung Haroen,
noeroetkeun timbalan Pangeran.
42 Ari lorisan bangsa-bangsa anak-poe-
toe Mĕrari, sabangsa-bangsana, saähli-
43 karoehoenna, 'ti sĕmĕt oemoer tiloe poe-
loeh taoen ka loehoer, tĕpi ka oemoer
lima poeloeh taoen, sakabeh noe man-
djing balad, sina kana pagawean dina
44 himah tĕpangan, 'nja eta lorisanana,
sabangsa-bangsana, tiloe reboe doewa
45 ratoes. 'Eta kitoe lorisan bangsa-bangsa
anak-poetoe Mĕrari, beunang ngaloris
Moesa djeung Haroen, noeroetkeun tim-
balan Pangeran koe lantaran Moesa teja.
46 Djoemlah lorisan, beunang ngaloris
Moesa djeung Haroen, sarta para gĕgĕ-
den Israil, nja eta ahli Lewi, sabangsa-
47 bangsana, saähli-karoehoenna, 'ti sĕmĕt
oemoer tiloe poeloeh taoen ka loehoer,
tĕpi ka oemoer lima poeloeh taoen, sa-
kabeh noe mandjing digawe, pagawean
babakti djeung pagawean tanggoengan
48 dina himah tĕpangan, 'nja eta lorisa-
nana dalapan reboe lima ratoes dalapan
49 poeloeh. 'Dilorisna noeroetkeun timba-
lan Pangeran, koe lantaran Moesa, di-
tangtoekeun sagawe-sagawena djeung
satanggoengan-satanggoenganana. Kitoe
dilorisna, noe koe Pangeran ditimbal-
keun ka Moesa teja.

## PASAL 5.

Aja deui pangandika Pangeran ka Moe-
2 sa, kijeu pangandikana: 'Maneh koe-
doe marentah ka oerang Israil, sina
noendoeng ti pasanggrahan sakoer djal-
ma [a] noe kasakit lepra, djeung sakoer
[b] noe bĕngang, kitoe deui sakoer [c] noe
3 kanadjisan koe noe paeh. 'Bagija lalaki,
bagija awewe, koe maraneh koedoe di-
toendoeng, nja ditoendoengna ka loewa-
reun pasanggrahan, sina oelah matak
nganadjiskeun ka pasanggrahanana, [d]
ĕnggon kami linggih di tĕngah marane-
4 hanana. 'Prak oerang Israil pada nga-
lampahkeun kitoe; anoe tjara tadi dita-
roendoeng ka loewareun pasanggrahan;
sakoemaha pangandika Pangeran ka
Moesa, nja kitoe oerang Israil ngalam-
pahkeunana. *a* 3 Moesa 13 : 46. *b* 3 Moesa 15 : 2.
*c* p. 19 : 11. *d* p. 35 : 34.
5 Aja deui pangandika Pangeran ka Moe-
6 sa, kijeu pangandikana: 'Maneh koedoe
mitjatoer ka oerang Israil, kijeu: La-
moen aja djalma, lalaki atawa awewe, [a]
noe migawe naon-naon dosa manoesa,
milampah salah ka Pangeran, noe ma-
7 tak eta djalma kasalahan: 'nja eta koe-
doe ngakoekeun dosana noe dilampah-
keun, djeung koedoe moelangkeun eta
noe matak manehanana kasalahan, di-
ganti sadjinisna, [b] sarta ditambahan sa-
pĕrlimana; dibikeunna ka djalma noe
8 kasorang kasalahan. 'Sarta oepama eta
djalma taja ahlina, geusan moelangkeun
ka dinja anoe matak kasalahan teja,
heug eta noe matak kasalahan, anoe koe-

doe dipoelangkeun teh, pikeun Pange-
ran, adjang panghoeloe; [c] kadjaba ti
domba lalaki sasiki pingarapihkeuneun,
baris manehanana dipangnjijeunkeun ka-
9 rapihan. 'Djeung deui [d] sagala hatoe-
ran, sakabeh barang soetji ti oerang Is-
rail, noe koe eta dihatoerkeun ka pang-
10 hoeloe, nja pibogaeun panghoeloe. 'Ba-
rang soetji ti oenggal-oenggal djalma,
nja panghoeloe noe pibogaeun; naon bae
noe koe djalma dibikeun ka panghoeloe,
nja eta pibogaeunana.

a 3 Moesa 6 : 2. b 3 Moesa 5 : 16; 6 : 5. c 3 Moesa 6 : 6. d p. 18 : 8, 9.

11 Aja deui pangandika Pangeran ka Moe-
12 sa, kijeu pangandikana: 'Maneh koedoe
mitjatoer ka oerang Israil, kijeu nja
omong maneh ka darinja: Saha-saha djal-
ma, lamoen pamadjikanana njimpang ti
manehanana, milampah salah ka mane-
13 hanana, 'aja hidji djalma ngĕdĕng reu-
djeung, ngadjima ka dinja, tatapi kaäli-
ngan ti mata salakina, estoe boeni; djadi
awewe teh kanadjisan, tapi euweuh sak-
14 sina, sarta [a] hanteu katangkĕp. 'Ari eta
djalma kadatangan soekma timboeroe,
noe matak timboeroean ka pamadjika-
nana, sarta ĕnja kanadjisan eta teh; ata-
wa djalma teja kadatangan soekma tim-
boeroe, noe matak timboeroean ka pa-
madjikanana, padahal teu kanadjisan:
15 'seug koe eta djalma pamadjikanana koe-
doe dianteurkeun ka panghoeloe, djeung
koedoe njanggakeun koerbanna sakalian
hal pamadjikanana, sapĕrpoeloeh epa
tipoeng gandroeng; [b] teu meunang di-
koetjoeran minjak, djeung teu meunang
ditoempangan doepa, karana koerban ka-
daharan timboeroe eta teh, nja koerban
kadaharan pangelingan, baris ngeling-
16 keun kadorakaän. 'Toeloej eta awewe
koe panghoeloe koedoe dideukeutkeun,
didjonghokkeun ka pajoeneun Pangeran.
17 'Sarta panghoeloe koedoe njokot [c] tjai
soetji, dina hidji wadah sipat taneuh;
djeung panghoeloe koedoe njokot saeu-
tik taneuh lĕmboet tina dasar balan-
18 dongan, diaboeskeun kana eta tjai. 'Seug
koe panghoeloe eta awewe koedoe di-
djonghokkeun ka pajoeneun Pangeran,
bari boeoek awewe teh dioedaran; pek
leungeunna koedoe diteundeunan eta
koerban kadaharan pangelingan, nja
koerban kadaharan timboeroe teja; sar-
ta leungeun panghoeloe koedoe njĕkĕl
19 eta tjai pait, anoe mawa panjapa. 'Geus
kitoe panghoeloe koedoe njoempahan
ka dinja, kijeu piomongeunana ka awe-
we teh: Oepama taja lalaki ngĕdĕng reu-
djeung maneh, sarta oepama maneh teu
njimpang, matak kanadjisan, keur dipi-
hoekoem koe salaki: eta maneh masing
loepoet ti ijeu tjai pait, anoe mawa pa-
20 njapa! 'Sabalikna, lamoen ĕnja mah ma-
neh njimpang, keur dipihoekoem koe sa-
laki, sarta lamoen ĕnja mah maneh ka-
nadjisan, aja lalaki noe ngadjima ka ma-
21 neh kadjaba ti salaki maneh: '(Heug
panghoeloe koedoe njoempahan ka eta
awewe, make soempah panjapa, kijeu pi-
omongeun panghoeloe ka awewe teh:)
Eta maneh koe Pangeran moegi sing di-
damĕl toeladan noe njapa djeung noe
soempah di tĕngah bangsa maneh, lan-
taran Pangeran maparin poehoe ping-
ping maneh oedoelan djeung beuteung
22 maneh beukah. 'Ari ijeu tjai, noe mawa
panjapa, sing asoep ka peudjit maneh,
matak ngabeukahkeun beuteung djeung
matak oedoelan poehoe pingping maneh!
Seg awewe teh koedoe [d] nembalan:
23 Amin! amin! 'Pek eta panjapa koe pang-
hoeloe koedoe ditoelis dina lambaran,
bari seug disoesoetkeun kana tjai pait
24 teja. 'Toeloej awewe teh koe panghoeloe
koedoe diinoeman eta tjai pait anoe
mawa panjapa, soepaja eta tjai anoe
mawa panjapa teh sina asoep ka djĕ-
25 rona sarta ngajakeun pait. 'Geus kitoe
koe panghoeloe eta koerban kadaharan
timboeroe teja koedoe ditjokot ti leu-
ngeun awewe; pek koerban kadaharan
teh [e] koedoe diasongkeun ka pajoeneun
Pangeran, bari toeloej dika-altarkeun.
26 'Top panghoeloe koedoe njokot koerban
kadaharan teja sakeupeul, [f] nja eta pa-
ngelinganana, bari seug didoeroek dina
altar; sanggeus kitoe awewe teh koe-
doe diinoeman deui eta tjai, masing be-
27 jak. 'Ana reres diinoemanana tjai, geus
kitoe, oepama ĕnja kanadjisan, sarta ĕnja
migawe salah ka salakina, seug tjai
anoe mawa panjapa teja piasoepeun
ka djĕrona, ngajakeun pait; toeloej beu-
kah beuteungna, djeung oedoelan poe-
hoe pingpingna, noe matak awewe teh
pidjadieun toeladan panjapa di tĕngah
28 bangsana.'Sabalikna, oepama awewe teh
hanteu kanadjisan, estoe bĕrĕsih mah,

tangtoe loepoet, malah dipaparin anak.
29 'Tah, kitoe papakon hal timboeroe. Sati-
jap-tijap aja awewe noe dipihoekoem koe
salaki, toeloej njimpang, anoe matak
30 kanadjisan; 'atawa satijap-tijap aja lala-
ki, noe kadatangan soekma timboeroe,
anoe matak timboeroean ka pamadji-
kanana, heug awewe teh koedoe didjong-
hokkeun ka pajoeneun Pangeran; toe-
loej panghoeloe koedoe ngalampahkeun
31 ka dinja sapapakon anoe tadi teja. 'Ari
lalaki teja loepoet tina kadorakaän; dĕ-
mi awewe noe kitoe estoe nanggoeng
kadorakaänana. *a* 3 Moesa 20:10. *b* 3 Moesa 2:1.
*c* 2 Moesa 30:18. *d* 5 Moesa 27:15. *e* 2 Moesa
29:24. *f* 3 Moesa 2:2, 9.

## PASAL 6.

Aja deui pangandika Pangeran ka Moe-
2 sa, kijeu pangandikana: 'Maneh koe-
doe mitjatoer ka oerang Israil, kijeu
nja omong maneh ka darinja: Lamoen
aja djalma, lalaki atawa awewe, ka loe-
war nadar aheng, [a] sĕdja djadi nasir,
ngamoehoengkeun maneh ka Pangeran:
3 'nja eta [b] koedoe njĕgah ka anggoer
djeung ka arak; teu meunang nginoem
tjoeka anggoer atawa tjoeka arak; sa-
gala tjai boewah anggoer teu meunang
diinoem, sarta boewah anggoer noe anjar
atawa noe toehoer teu meunang diha-
4 kan. 'Sapandjang djadi nasir, saniskara
noe asal ti tangkal anggoer, ti sikina
tĕpi ka tjangkangna, teu meunang koe
5 eta dihakan. 'Sapandjang djadi nasir, [c]
hoeloena teu meunang kasorang peso
tjoekoer; tĕpi ka djĕdjĕg poëna, noe
koe eta dimoehoengkeun ka Pangeran,
eta teh pisoetjieun; boeoekna koedoe
6 disina mandjangan.'Sapandjang eta nga-
moehoengkeun maneh ka Pangeran, [d]
teu meunang ngadatangan majit djalma.
7 'Teu meunang nganadjiskeun diri [e] koe
karana bapana, atawa koe karana in-
doengna, atawa koe karana doeloerna
lalaki-awewe, ana paraeh; sabab hoe-
loena aja tjiri djadi nasir ka Allahna.
8 'Sapandjang djadi nasir, eta teh pisoe-
9 tjieun baris ka Pangeran. 'Djeung la-
moen kapapatenan, oedjoeg-oedjoeg, nga-
dak-ngadak, noe matak kanadjisan hoe-
loena noe aja tjiri nasir teja, koedoe
ditjoekoer hoeloena dina poë ngabĕrĕ-
sihan maneh, nja ditjoekoerna dina poë
10 noe katoedjoeh. 'Ari dina poë noe ka-
dalapan eta koedoe nganteurkeun [f] ti-
koekoer doewa atawa anak djapati doe-
wa ka panghoeloe, ka hareupeun la-
11 wang himah tĕpangan. 'Pek koe pang-
hoeloe koedoe dipĕtakeun; anoe hidji
pikoerbaneun dosa, noe hidji deui pi-
koerbaneun doeroekan, njijeun karapi-
han hal eta djalma, tina sabab kado-
saän koe majit; djeung koedoe njoetji-
12 keun hoeloena dina poë harita. 'Geus
kitoe koedoe ngamoehoengkeun deui ka
Pangeran eta poë kanasiranana, djeung
koedoe njanggakeun hidji anak domba,
oemoer sataoen, baris koerban kasala-
han; ari poë noe ti heula teja batal,
sabab kanasiranana kanadjisan.
*a* Hak. 13:5; 1 Sam. 1:11; Lal. 18:18. *b* Am.
2:11, 12; Loek. 1:15. *c* Hak. 13:5; 1 Sam. 1:11.
*d* 3 Moesa 21:1. *e* 3 Moesa 21:2, 11. *f* 3 Moesa 15:14.
13 Sarta ijeu teh papakon hal nasir: sa-
mangsa djĕdjĕg poë kanasiranana, eta
teh koedoe dianteurkeun ka hareupeun
14 lawang himah tĕpangan, 'bari ngaha-
toerkeun pikoerbaneunana ka Pange-
ran, hidji anak domba lalaki, oemoer
sataoen, noe taja tjatjadna, baris koer-
ban doeroekan; hidji anak domba awewe,
oemoer sataoen, noe taja tjatjadna, baris
koerban dosa, djeung hidji domba lalaki,
noe taja tjatjadna, baris koerban pa-
15 narima; 'kitoe deui saboboko roti teu
ragian, sorabi tipoeng lĕmĕs, ditjam-
poer minjak, djeung opak teu ragian,
dioelasan minjak; [a] barĕng koerbanna
kadaharan djeung koerbanna inoeman.
16 'Pek sakabehna koe panghoeloe koedoe
dihatoerkeun ka pajoeneun Pangeran,
sarta mĕtakeun koerbanna dosa djeung
17 koerbanna doeroekan. 'Tidinja koedoe
mĕtakeun eta domba lalaki, didjijeun
koerban panarima baris ka Pangeran,
kalawan boboko noe dieusi roti teu ra-
gian teja; toeloej panghoeloe koedoe
mĕtakeun koerbanna kadaharan djeung
18 koerbanna inoeman. 'Geus kitoe nasir
teh [b] koedoe njoekoer hoeloena noe aja
tjiri kanasiran, di hareupeun lawang hi-
mah tĕpangan; top boeoek, tjiri kana-
siran teh, koe eta koedoe ditjokot, di-
teundeun kana seuneu, noe di handa-
19 peun koerban panarima. 'Toeloej pang-
hoeloe koedoe njokot tĕtĕpak domba
lalaki teja sabeulah, beunang ngoeloeb,

djeung sorabi teu ragian sasiki tina bo-
boko teja, sarta opak teu ragian sasiki;
sok diteundeun kana leungeun na-
sir, sanggeus eta njoekoer tjiri kana-
20 siranana. 'Seug eta koe panghoeloe koe-
doe diasongkeun ka pajoeneun Pange-
ran, didjijeun koerban asongan; soetji eta
teh, pikeun panghoeloe, [c] kalawan dada
koerban asongan sarta djeung tětěpak
koerban hatoeran; sanggeus kitoe nasir
teh meunang nginoem anggoer. *a* 3 Moesa
23 : 13. *b* Lal. 18 : 18; 21 : 24. *c* 2 Moesa 29 : 27.
21 Tah, kitoe papakon hal nasir, anoe
nadar, djeung koerbanna ka Pangeran ti-
na hal kanasiranana, djaba ti noe katěpi
koe leungeunna; sakoemaha djangdjina
eukeur nadar, koedoe kitoe nja milampah,
noeroetkeun papakon kanasiranana.
22 Aja deui pangandika Pangeran ka
23 Moesa, kijeu pangandikana: 'Maneh koe-
doe mitjatoer ka Haroen djeung ka
anakna lalaki, kijeu nja pok: [a] Mara-
neh ngaběrkahan ka oerang Israil, koe-
24 doe kijeu nja ngomong ka darinja: 'Pa-
ngeran moegi ngaběrkahan ka maneh
25 sarta ngaraksa ka maneh! 'Pangeran
moegi njaängkeun pameunteuna ka ma-
neh sarta maparin koernija ka maneh!
26 'Pangeran moegi ningali pameunteuna
ka maneh sarta maparin kasěnangan
27 ka maneh! 'Djadi eta koedoe neundeun
djěněngan kami ka oerang Israil; tang-
toe oerang Israil koe kami diběrkahan.
*a* 3 Moesa 9 : 22, 23.

## PASAL 7.

Geus kitoe, mangsa poëan Moesa pa-
rantos [a] ngaděgkeun balandongan,
sarta [b] geus diminjakan djeung disoe-
tjikeun, katoet sakabeh parabotna, ki-
toe deui altar djeung sakabeh parabot-
na, sarta geus pada diminjakan djeung
2 disoetjikeun, 'toeloej para gěgěden Is-
rail, [c] para loeloegoe ahli karoehoenna,
nja eta para gěgěden kaom, anoe nga-
raděg njangking lorisan teja, pada ha-
3 toeran; 'pada njanggakeun koerbanna
ka pajoeneun Pangeran, padati gěrěbong
gěněp siki djeung sapi doewa wělas
siki; doewa-doewa gěgěden padati hi-
dji, sarta sapi hidji sewang; ari diha-
toerkeunana ka hareupeun balandongan.
4 'Nimbalan Pangeran ka Moesa, kijeu
5 timbalanana: 'Tampanan ti darinja, koe-
doe dipake kana pagawean himah tě-
pangan; koe maneh selehkeun ka ahli
Lewi, [d] hidji-hidji noeroetkeun pagawea-
6 nana. 'Seug koe Moesa eta padati djeung
sapina ditampa, toeloej diselehkeun ka
7 ahli Lewi. 'Doewa padati djeung opat
sapi diselehkeun ka anak-poetoe Gerson,
8 noeroetkeun pagaweanana; 'ari padati
noe opat deui sarta sapi noe dalapan
deui diselehkeun ka anak-poetoe Měrari,
noeroetkeun pagaweanana, [e] di bawah
kawasa Itamar, poetra panghoeloe Ha-
9 roen teja. 'Ari anak-poetoe Kahat mah
hanteu diselehan; sabab njarěkěl paga-
wean kasoetjian, pada ngagotong [f] dina
taktak. *a* 2 Moesa 40 : 18. *b* 3 Moesa 8 : 10. *c* p. 1 :
4, 16. *d* p. 3 : 25, 31, 36; 4 : 15, 25, 31. *e* 2 Moesa
38 : 21. *f* p. 4 : 15.
10 Djeung deui para gěgěden teh pada
hatoeran baris njalamětkeun altar, keur
poëan altar diminjakan; nja eta koer-
banna koe para gěgěden dihatoerkeun
11 ka hareupeun altar. 'Nimbalan Pange-
ran ka Moesa: Eta gěgěden ngahatoer-
keunana koerbanna baris njalamětkeun
altar teh koedoe saoerang sapoë saoe-
rang sapoë.
12 Geus kitoe, anoe ngahatoerkeun koer-
banna dina poë noe mimiti, Nahson poe-
13 tra Aminadab, kaom Joeda teja. 'Ari
koerbanna: hidji talěm perak, beurat-
na saratoes tiloe poeloeh sekel; hidji
bokor perak, toedjoeh poeloeh sekel,
[a] noeroetkeun sekel kasoetjian; doewa-
nana pinoeh koe tipoeng lěměs ditjam-
poer minjak, pikoerbaneun kadaharan;
14 'hidji pisin, sapoeloeh sekel ěmas, pi-
15 noeh koe seuseungitan; 'hidji sapi ngo-
ra lalaki, hidji domba lalaki djeung
hidji anak domba oemoer sataoen, pi-
16 koerbaneun doeroekan; 'hidji ěmbe ba-
17 dot, pikoerbaneun dosa; 'sarta pikoer-
baneun panarima: doewa sapi, lima
domba lalaki, lima badot djeung lima
anak domba oemoer sataoen. Kitoe
koerban Nahson poetra Aminadab teja.
*a* 3 Moesa 27 : 25.
18 Anoe hatoeran dina poë noe kadoewa,
Nětanel poetra Soear, gěgěden Isaskar
19 teja. 'Ari koerbanna noe dihatoerkeun:
hidji talěm perak, beuratna saratoes ti-
loe poeloeh sekel; hidji bokor perak,
toedjoeh poeloeh sekel, noeroetkeun
sekel kasoetjian; doewanana pinoeh koe
tipoeng lěměs ditjampoer minjak, pi-

20 koerbaneun kadaharan; 'hidji pisin, sa-
poeloeh sekel ĕmas, pinoeh koe seu-
21 seungitan; 'hidji sapi ngora lalaki, hidji
domba lalaki djeung hidji anak domba
oemoer sataoen, pikoerbaneun doeroe-
22 kan; 'hidji ĕmbe badot, pikoerbaneun
23 dosa; 'sarta pikoerbaneun panarima:
doewa sapi, lima domba lalaki, lima ba-
dot djeung lima anak domba oemoer
sataoen. Kitoe koerban Nĕtanel poetra
Soear teja.
24 Dina poë noe katiloe gĕgĕden anak-
poetoe Sĕboeloen, Eliab poetra Helon
25 teja. 'Ari koerbanna: hidji talĕm perak,
beuratna saratoes tiloe poeloeh se-
kel; hidji bokor perak, toedjoeh poe-
loeh sekel, noeroetkeun sekel kasoe-
tjian; doewanana pinoeh koe tipoeng
lĕmĕs ditjampoer minjak, pikoerbaneun
26 kadaharan; 'hidji pisin, sapoeloeh se-
27 kel ĕmas, pinoeh koe seuseungitan; 'hi-
dji sapi ngora lalaki, hidji domba lalaki
djeung hidji anak domba oemoer sa-
28 taoen, pikoerbaneun doeroekan; 'hidji
29 ĕmbe badot, pikoerbaneun dosa; 'sarta
pikoerbaneun panarima: doewa sapi, li-
ma domba lalaki, lima badot djeung
lima anak domba oemoer sataoen. Ki-
toe koerban Eliab poetra Helon teja.
30 Dina poë noe kaopat gĕgĕden anak-
poetoe Roebin, Elisoer poetra Sĕdeoer
31 teja. 'Ari koerbanna: hidji talĕm perak,
beuratna saratoes tiloe poeloeh sekel;
hidji bokor perak, toedjoeh poeloeh
sekel, noeroetkeun sekel kasoetjian;
doewanana pinoeh koe tipoeng lĕmĕs
ditjampoer minjak, pikoerbaneun ka-
32 daharan; 'hidji pisin, sapoeloeh sekel
33 ĕmas, pinoeh koe seuseungitan; 'hidji sa-
pi ngora lalaki, hidji domba lalaki djeung
hidji anak domba oemoer sataoen, pi-
34 koerbaneun doeroekan; 'hidji ĕmbe ba-
35 dot pikoerbaneun dosa; 'sarta pikoer-
baneun panarima: doewa sapi, lima dom-
ba lalaki, lima badot djeung lima anak
domba oemoer sataoen. Kitoe koerban
Elisoer poetra Sĕdeoer teja.
36 Dina poë noe kalima gĕgĕden anak-
poetoe Simon, Sĕloemiël poetra Soerisa-
37 dai teja. 'Ari koerbanna: hidji talĕm
pĕrak, beuratna saratoes tiloe poeloeh
sekel; hidji bokor perak, toedjoeh poe-
loeh sekel, noeroetkeun sekel kasoe-
tjian; doewanana pinoeh koe tipoeng
lĕmĕs ditjampoer minjak, pikoerbaneun
38 kadaharan; 'hidji pisin, sapoeloeh se-
39 kel ĕmas, pinoeh koe seuseungitan; 'hi-
dji sapi ngora lalaki, hidji domba lalaki
djeung hidji anak domba oemoer sata-
40 oen, pikoerbaneun doeroekan; 'hidji ĕm-
41 be badot, pikoerbaneun dosa; 'sarta pi-
koerbaneun panarima: doewa sapi, lima
domba lalaki, lima badot djeung lima
anak domba oemoer sataoen. Kitoe
koerban Sĕloemiël poetra Soerisadai teja.
42 Dina poë noe kagĕnĕp gĕgĕden anak-
poetoe Gad, Eljasap poetra Dĕhoeël teja.
43 'Ari koerbanna: hidji talĕm perak, beu-
ratna saratoes tiloe poeloeh sekel;
hidji bokor perak, toedjoeh poeloeh
sekel, noeroetkeun sekel kasoetjian;
doewanana pinoeh koe tipoeng lĕmĕs
ditjampoer minjak, pikoerbaneun ka-
44 daharan; 'hidji pisin, sapoeloeh sekel
45 ĕmas, pinoeh koe seuseungitan; 'hidji
sapi ngora lalaki, hidji domba lalaki
djeung hidji anak domba oemoer sata-
46 oen, pikoerbaneun doeroekan; 'hidji ĕm-
47 be badot, pikoerbaneun dosa; 'sarta pi-
koerbaneun panarima: doewa sapi, lima
domba lalaki, lima badot djeung lima
anak domba oemoer sataoen. Kitoe koer-
ban Eljasap poetra Dĕhoeël teja.
48 Dina poë noe katoedjoeh gĕgĕden
anak-poetoe Epraim, Elisama poetra
49 Amihoed teja. 'Ari koerbanna: hidji ta-
lĕm perak, beuratna saratoes tiloe poe-
loeh sekel; hidji bokor perak, toe-
djoeh poeloeh sekel, noeroetkeun se-
kel kasoetjian; doewanana pinoeh koe
tipoeng lĕmĕs ditjampoer minjak, pi-
50 koerbaneun kadaharan; 'hidji pisin, sa-
poeloeh sekel ĕmas, pinoeh koe seu-
51 seungitan; 'hidji sapi ngora lalaki, hidji
domba lalaki djeung hidji anak domba
oemoer sataoen, pikoerbaneun doeroe-
52 kan; 'hidji ĕmbe badot, pikoerbaneun
53 dosa; 'sarta pikoerbaneun panarima:
doewa sapi, lima domba lalaki, lima ba-
dot djeung lima anak domba oemoer
sataoen. Kitoe koerban Elisama poetra
Amihoed teja.
54 Dina poë noe kadalapan gĕgĕden anak-
poetoe Mĕnase, Gamaliël poetra Pĕda-
55 soer teja. 'Ari koerbanna: hidji talĕm
perak, beuratna saratoes tiloe poe-
loeh sekel; hidji bokor perak, toedjoeh
poeloeh sekel, noeroetkeun sekel ka-

soetjian; doewanana pinoeh koe tipoeng
lĕmĕs ditjampoer minjak, pikoerbaneun
56 kadaharan; 'hidji pisin, sapoeloeh se-
57 kel ĕmas, pinoeh koe seuseungitan; 'hi-
dji sapi ngora lalaki, hidji domba la-
laki djeung hidji anak domba oemoer
58 sataoen, pikoerbaneun doeroekan; 'hidji
59 ĕmbe badot, pikoerbaneun dosa; 'sarta
pikoerbaneun panarima: doewa sapi, li-
ma domba lalaki, lima badot djeung lima
anak domba oemoer sataoen. Kitoe koer-
ban Gamaliël poetra Pĕdasoer teja.
60 Dina poë noe kasalapan gĕgĕden anak-
poetoe Binyamin, Abidan poetra Gidoni
61 teja. 'Ari koerbanna: hidji talĕm pe-
rak, beuratna saratoes tiloe poeloeh se-
kel; hidji bokor perak, toedjoeh poe-
loeh sekel, noeroetkeun sekel kasoe-
tjian; doewanana pinoeh koe tipoeng
lĕmĕs ditjampoer minjak, pikoerbaneun
62 kadaharan; 'hidji pisin, sapoeloeh se-
kel ĕmas, pinoeh koe seuseungitan;
63 'hidji sapi ngora lalaki, hidji domba
lalaki djeung hidji anak domba oemoer
64 sataoen, pikoerbaneun doeroekan; 'hidji
65 ĕmbe badot, pikoerbaneun dosa; 'sarta
pikoerbaneun panarima: doewa sapi, li-
ma domba lalaki, lima badot djeung
lima anak domba oemoer sataoen. Ki-
toe koerban Abidan poetra Gidoni teja.
66 Dina poë noe kasapoeloeh gĕgĕden
anak-poetoe Dan, Ahiëser poetra Amisa-
67 dai teja. 'Ari koerbanna: hidji talĕm
perak, beuratna saratoes tiloe poeloeh
sekel; hidji bokor perak, toedjoeh poe-
loeh sekel, noeroetkeun sekel kasoe-
tjian; doewanana pinoeh koe tipoeng
lĕmĕs ditjampoer minjak, pikoerbaneun
68 kadaharan; 'hidji pisin, sapoeloeh se-
69 kel ĕmas, pinoeh koe seuseungitan; 'hi-
dji sapi ngora lalaki, hidji domba lalaki
djeung hidji anak domba oemoer sata-
70 oen, pikoerbaneun doeroekan; 'hidji
71 ĕmbe badot, pikoerbaneun dosa; 'sarta
pikoerbaneun panarima, doewa sapi, li-
ma domba lalaki, lima badot djeung
lima anak domba oemoer sataoen. Ki-
toe koerban Ahiëser poetra Amisadai
teja.
72 Dina poë noe kasawĕlas gĕgĕden anak-
poetoe Aser, Pagiël poetra Okran teja.
73 'Ari koerbanna: hidji talĕm perak, beu-
ratna saratoes tiloe poeloeh sekel; hi-
dji bokor perak, toedjoeh poeloeh se-
kel, noeroetkeun sekel kasoetjian; doe-
wanana pinoeh koe tipoeng lĕmĕs di-
tjampoer minjak, pikoerbaneun kada-
74 haran; 'hidji pisin, sapoeloeh sekel
75 ĕmas, pinoeh koe seuseungitan; 'hidji
sapi ngora lalaki, hidji domba lalaki
djeung hidji anak domba oemoer sa-
76 taoen, pikoerbaneun doeroekan; 'hidji
77 ĕmbe badot, pikoerbaneun dosa; 'sarta
pikoerbaneun panarima: doewa sapi, li-
ma domba lalaki, lima badot djeung lima
anak domba oemoer sataoen. Kitoe koer-
ban Pagiël poetra Okran teja.
78 Dina poë noe kadoewa-wĕlas gĕgĕden
anak-poetoe Naptali, Ahira poetra Enan
79 teja. 'Ari koerbanna: hidji talĕm perak,
beuratna saratoes tiloe poeloeh sekel;
hidji bokor perak, toedjoeh poeloeh se-
kel, noeroetkeun sekel kasoetjian; doe-
wanana pinoeh koe tipoeng lĕmĕs di-
tjampoer minjak, pikoerbaneun kada-
80 haran; 'hidji pisin, sapoeloeh sekel
81 ĕmas, pinoeh koe seuseungitan; 'hidji
sapi ngora lalaki, hidji domba lalaki
djeung hidji anak domba oemoer sataoen,
82 pikoerbaneun doeroekan; 'hidji ĕmbe ba-
83 dot, pikoerbaneun dosa; 'sarta pikoerba-
neun panarima: doewa sapi, lima domba
lalaki, lima badot djeung lima anak dom-
ba oemoer sataoen. Kitoe koerban Ahira
poetra Enan teja.
84 Djadi kijeu disalamĕtkeunana altar teh
keur poëan diminjakanana, ti para gĕ-
gĕden Israil: doewa wĕlas talĕm perak,
doewa wĕlas bokor perak, doewa wĕlas
85 pisin ĕmas. 'Sahidji-sahidji talĕm perak
saratoes tiloe poeloeh sekel, djeung sa-
hidji-sahidji bokor toedjoeh poeloeh;
djoemlah perak eta wawadahan doewa
reboe opat ratoes sekel, noeroetkeun se-
86 kel kasoetjian. 'Doewa wĕlas pisin ĕmas,
parinoeh koe seuseungitan; sahidji pi-
sin sapoeloeh-sapoeloeh sekel, noeroet-
keun sekel kasoetjian; djoemlah ĕmas
eta pisin saratoes doewa poeloeh se-
87 kel. 'Djoemlah sapi koerban doeroekan
doewa wĕlas sapi ngora; domba lalaki
doewa wĕlas, anak domba oemoer sa-
taoen doewa wĕlas, sarta djeung koer-
banna kadaharan; kitoe deui ĕmbe badot
88 koerban dosa doewa wĕlas. 'Ari djoem-
lah sapi koerban panarima opat likoer
sapi ngora, domba lalaki gĕnĕp poeloeh,
badot gĕnĕp poeloeh, anak domba oe-

moer sataoen gĕnĕp poeloeh. Kitoe di-
salamĕtkeunana altar, sanggeusna di-
minjakan.
89 Djeung deui satijap-tijap Moesa lĕbĕt
ka djĕro himah tĕpangan, oendjoekan
ka andjeunna, sok ngareungeu gĕntra,
ngandika ka Moesa ti loehoereun toeroeb
pangrapih, anoe dina pĕti pĕrtelaän, ti
antara doewa moemoekarabinan teja.
Kitoe ngandikana ka Moesa.

## PASAL 8.

Aja deui pangandika Pangeran ka Moe-
2 sa, kijeu pangandikana: 'Maneh koe-
doe mitjatoer ka Haroen, kijeu nja
omong maneh ka dinja: Satijap-tijap ma-
neh njeungeutan palita, eta palita toe-
djoehanana [a] sina ngagĕntjlang ka ha-
3 reupeun adjoeg. 'Prak Haroen ngalam-
pahkeun kitoe; njeungeutanana palita
teh nja ka hareupeun adjoeg; sakoema-
ha timbalan Pangeran ka Moesa teja.
4 'Nja kijeu boewatan adjoeg teh: [b] ĕmas,
sarta kandĕl; tjat ka poehoena, tjat ka
kĕmbang-kĕmbangna, karandĕl; sakoe-
maha roepa, noe koe Pangeran dipinton-
keun ka Moesa teja, nja kitoe dipidamĕl-
na adjoeg teh. *a* 2 Moesa 25:37. *b* 2 Moesa 25:31.
5 Aja deui pangandika Pangeran ka Moe-
6 sa, kijeu pangandikana: 'Tjokot koe ma-
neh eta ahli Lewi ti tĕngah oerang Israil;
koe maneh koedoe [a] pada dibĕrĕsihan.
7 'Kijeu pilampaheun maneh ka darinja,
baris ngabĕrĕsihan: koedoe dikepretan
[b] tjai pamĕrĕsihan, seug saloewar badan-
na [c] koedoe disorang peso tjoekoer,
djeung sina njareuseuh papakeanana,
8 sarta ngabĕrĕsihan dirina. 'Tidinja eta
koedoe njarokot hidji sapi ngora lalaki,
djeung pikoerbaneunana kadaharan, ti-
poeng lĕmĕs ditjampoer minjak; djeung
maneh koedoe njokot sapi ngora lalaki
9 hidji deui pikoerbaneun dosa. 'Geus kitoe
ahli Lewi teh koe maneh koedoe pada
dideukeutkeun ka hareupeun himah tĕ-
pangan, djeung koedoe ngoempoelkeun
10 sapadjĕmoehan oerang Israil. 'Seug ahli
Lewi teh koe maneh koedoe pada dideu-
heuskeun ka pajoeneun Pangeran; pek
oerang Israil koedoe pada noempang-
11 keun leungeunna ka ahli-ahli Lewi. 'Ti-
dinja ahli Lewi teh koe Haroen [d] koedoe
diarasongkeun ka pajoeneun Pangeran,
didjijeun koerban asongan, ti oerang Is-
rail, masingna pada ngalampahkeun pa-
12 gawean Pangeran. 'Geus kitoe ahli Lewi
[e] koedoe pada noempangkeun leungeun-
na kana hoeloe doewa sapi ngora teja;
pek noe hidji koedoe didjijeun koerban
dosa, ari noe hidji deui didjijeun koerban
doeroekan baris ka Pangeran, pikeun
13 njijeun karapihan hal ahli Lewi. 'Toeloej
ahli Lewi teh koe maneh koedoe di-
djaronghokkeun ka hareupeun Haroen
djeung ka hareupeun anakna lalaki, sar-
ta koe maneh koedoe diarasongkeun, di-
djijeun koerban asongan baris ka Pange-
14 ran. 'Djadi ahli Lewi teh [f] koe maneh
koedoe pada dipisahkeun ti tĕngah oe-
rang Israil, soepaja ahli Lewi pada djadi
15 kagoengan kami. 'Sanggeusna kitoe ahli
Lewi koedoe arasoep, digawe dina hi-
mah tĕpangan. Kitoe eta koe maneh
koedoe dibĕrĕsihan, sarta diasongkeun,
16 didjijeun koerban asongan. 'Karana pa-
ngabakti, [g] estoe eta teh pangabakti ka
kami ti tĕngah oerang Israil; koe kami
ditjandak keur diri kami, ngagantian sa-
koer anoe moeka pianakan, tjikal saka-
17 beh oerang Israil. 'Karana sakabeh tjikal
di oerang Israil [h] kami noe kagoengan,
bangsa manoesa djeung bangsa sato tjo-
tjoöan; keur mangsa kami maehkeun
sakabeh tjikal di tanah Mĕsir teja, eta
noe koe kami disaroetjikeun keur diri
18 kami. 'Sarta kami njandak ahli Lewi,
ngagantian sakabeh tjikal di oerang Is-
19 rail; 'seug [i] kami maparinkeun eta ahli
Lewi, djadi paparin, ka Haroen djeung
ka anakna lalaki, ti tĕngah oerang Is-
rail, baris ngalampahkeun pagawean oe-
rang Israil dina himah tĕpangan, sarta
baris njijeun karapihan hal oerang Is-
rail, [j] soepaja oelah aja balahi ka oerang
Israil, ari oerang Israil njampeurkeun
kana kasoetjian. *a* Mal. 3:3. *b* p. 19:9, 17.
*c* 3 Moesa 14:8. *d* 2 Moesa 29:24. *e* 2 Moesa
29:10. *f* p. 3:45. *g* p. 18:6. *h* p. 3:13. *i* p. 3:9.
*j* p. 1:53.
20 Prak Moesa djeung Haroen, sarta sa-
padjĕmoehan oerang Israil, ngalampah-
keun kitoe ka ahli Lewi; sakoemaha
timbalan Pangeran ka Moesa hal ahli
Lewi teja, nja kitoe pisan oerang Is-
21 rail ngalampahkeunana ka darinja. 'Toe-
loej ahli Lewi pada mĕrĕsihan diri,
djeung njareuseuh papakeanana; pek

koe Haroen diasongkeun ka pajoeneun
Pangeran, didamĕl koerban asongan, sar-
ta koe Haroen dipangrapihkeun, soe-
22 paja pada bĕrĕsih. 'Sanggeusna kitoe
ahli Lewi arasoep, ngalampahkeun pa-
gaweanana dina himah tĕpangan, di pa-
joeneun Haroen sarta di pajoeneun poe-
trana lalaki; sakoemaha timbalan Pa-
ngeran ka Moesa hal ahli Lewi teja, nja
kitoe ngalalampahkeunana ka darinja.
23 Ngandika deui Pangeran ka Moesa,
24 kijeu pangandikana: 'Ijeu teh papakon
ahli Lewi: ti sĕmĕt oemoer doewa poe-
loeh lima taoen ka loehoer, eta mandjing
balad, njĕkĕl pagawean himah tĕpangan.
25 'Dĕmi ti sĕmĕt oemoer lima poeloeh
taoen eta ka loewar ti balad noe njĕkĕl
26 pagawean, moal digawe deui. 'Ngan toe-
toeloeng ka doeloer-doeloerna dina hi-
mah tĕpangan, [a] baris ngadjaga kana
djagaän; teu meunang njĕkĕl pagawean
deui. Kitoe noe koe maneh koedoe di-
lampahkeun ka ahli Lewi dina dja-
gaänana. *a* 3 Moesa 8 : 35.

## PASAL 9.

Aja deui pangandika Pangeran ka Moe-
sa, [a] di tĕgal lĕga Sinai, dina taoen noe
kadoewa sanggeusna boedal ti tanah Mĕ-
sir, dina boelan noe mimiti; kijeu pa-
2 ngandikana: 'Djeung deui [b] oerang Israil
koedoe pada milampah paska dina mang-
3 sana. 'Nja dipilampahna koe maraneh
dina tanggal opat wĕlas, boelan ijeu, an-
tara sore djeung boerit, dina mangsana;
dipilampahna koe maraneh koedoe noe-
roetkeun sakabeh pikoekoehna djeung
4 sakabeh hoekoemna.'Toeloej Moesa nga-
dawoeh ka oerang Israil, koedoe milam-
5 pah paska. 'Prak pada milampah paska
dina boelan noe mimiti, dina tanggal
opat wĕlas, [c] antara sore djeung boerit,
di tĕgal lĕga Sinai; sakoemaha timbalan
Pangeran ka Moesa teja, nja kitoe oerang
Israil ngalampahkeunana. *a* p. 1 : 1.
*b* 3 Moesa 23 : 5. *c* 2 Moesa 12 : 6.

6 Aja djalma [a] noe kanadjisan koe ma-
jit manoesa, noe matak hanteu kongang
milampah paska dina poë eta; toeloej
ngadareuheusan ka pajoeneun Moesa sar-
ta ka pajoeneun Haroen dina poë eta.
7 'Pok eta djalma aroendjoekan ka an-
djeunna kijeu: Noen, simkoering pada
kanadjisan koe majit manoesa; pina-
haoneun simkoering bade didentjeng-
keun, hanteu miloe ngahatoerkeun koer-
ban Pangeran dina mangsana, di tĕngah
8 oerang Israil? 'Ari walonan Moesa ka
darinja: Mangke heulaän, kami dek na-
roskeun timbalan Pangeran pĕrkara ma-
raneh. *a* p. 19 : 11.
9 Ngandika Pangeran ka Moesa, kijeu
10 pangandikana: 'Maneh koedoe mitjatoer
ka oerang Israil, kijeu nja pok: Saha-
saha djalma, di diri maraneh atawa di
toeroenan-toeroenan maraneh, lamoen
keur kanadjisan koe majit atawa dina
pangnjabaän djaoeh, padahal koedoe mi-
11 lampah paska baris ka Pangeran. 'Nja
dipilampahna dina boelan noe kadoe-
wa, dina tanggal opat wĕlas, antara
sore djeung boerit; [a] dihakanna koe-
doe make roti teu ragian reudjeung pa-
12 paitan. 'Oelah aja [b] noe dikarikeun tĕ-
pi ka isoek, sarta toelangna sahidji ge
hanteu meunang dipotongkeun; dipi-
lampahna koe noe kitoe koedoe noe-
13 roetkeun sakabeh pikoekoeh paska. 'Sa-
balikna, saha-saha djalma noe bĕrĕsih,
sarta lain di pangnjabaän, seg ninggal
milampah paska, [c] nja eta djalma koe-
doe dibasmi, dileungitkeun ti bangsa-
na, sabab hanteu ngahatoerkeun koer-
ban Pangeran dina mangsana; djalma
14 noe kitoe estoe nanggoeng dosana. 'Sar-
ta lamoen aja semah, noe ngoembara
di maraneh, [d] hajang milampah paska
baris ka Pangeran, sakoemaha pikoe-
koeh paska djeung sakoemaha hoekoem-
na, nja kitoe eta koedoe milampah.
Di maraneh teh, anoe ngoembara reu-
djeung noe asal boemi toenggal sapa-
pakon. *a* 2 Moesa 12 : 8. *b* 2 Moesa 12 : 10, 46.
*c* 2 Moesa 12 : 15. *d* 2 Moesa 12 : 48, 49.

15 Ari mangsa poëan balandongan teh
geus diadĕgkeun, [a] seug mega teja nga-
lipoetan balandongan, kana himah pĕr-
telaän; ari reup peuting dina loehoer
balandongan teh aja saroepa seuneu,
16 tĕpi ka braj beurang. 'Kitoe bae sala-
wasna; mega teh ngalipoetan ka di-
nja, sarta ti peuting aja saroepa seu-
17 neu. 'Ari satijap-tijap eta mega oeng-
gah tina loehoer himah, [b] sanggeusna
kitoe broel oerang Israil arindit; sarta
di mana ĕnggon mega teh ngarandĕg,
nja di dinja oerang Israil masanggra-
18 han. 'Arinditna oerang Israil noeroet-

keun timbalan Pangeran, masanggraha-
nana noeroetkeun timbalan Pangeran;
salilana eta mega ngĕnggon dina loe-
hoer balandongan, oerang Israil tĕtĕp
19 masanggrahan. 'Sarta dimana eta me-
ga pandjang, lila ngĕnggonna dina loe-
hoer balandongan, eta oerang Israil nga-
djaraga kana djagaän Pangeran, sarta teu
20 kĕbat leumpangna. 'Ari sakapeung mega
teh teu sabaraha lilana dina loehoer
balandongan; dĕmi masanggrahanana
noeroetkeun timbalan Pangeran, arindit-
21 na noeroetkeun timbalan Pangeran. 'Ari
sakapeung mega teh ngarĕrĕb bae ti sore
tĕpi ka isoek; ana wantji isoek mega teh
oenggah, broel oerang Israil arindit; boh
ti beurang, boh ti peuting, ana mega teh
22 oenggah, broel arindit. 'Moen doewa poë,
atawa saboelan, atawa lila, dimana pan-
djang mega teh ngĕnggonna dina loehoer
balandongan, seug oerang Israil masang-
grahan, sarta teu kĕbat leumpangna; dĕ-
mi samangsa oenggah mega teh, broel
23 arindit.'Masanggrahanana [c] noeroetkeun
timbalan Pangeran, arinditna noeroet-
keun timbalan Pangeran; pada ngadjaga
kana djagaän Pangeran, noeroetkeun
timbalan Pangeran koe lantaran Moesa.

*a* 2 Moesa 40:34. *b* 2 Moesa 40:36, 37. *c* p. 10:35.

## PASAL 10.

Aja deui pangandika Pangeran ka Moe-
2 sa, kijeu pangandikana: 'Maneh koe-
doe njijeun tarompet doewa siki, koe pe-
rak; [a] masing kandĕl didjijeunna; nja eta
koe maneh koedoe dipake baris ngoem-
poelkeun padjĕmoehan, djeung baris
3 nginditkeun sagala pasanggrahan. 'Ana
ditijoep doewanana, nandakeun sapadjĕ-
moehan koedoe pada nĕpoengan ka ma-
neh ka hareupeun lawang himah tĕpa-
4 ngan. 'Sarta oepama ditijoep noe hidji,
nandakeun sagala gĕgĕden, [b] loeloegoe
bareboe-reboe oerang Israil, noe koedoe
5 pada nĕpoengan ka maneh. 'Ari mara-
neh nijoep sada sĕsĕngekan, koedoe arin-
dit sagala pasanggrahan, noe masang-
6 grahan sabeulah ti wetan. 'Ari maraneh
nijoep sada sĕsĕngekan ngadoewa-kalian,
koedoe arindit sagala pasanggrahan noe
masanggrahan sabeulah ti kidoel; nari-
joep sada sĕsĕngekan nandakeun koe-
7 doe arindit. 'Dĕmi samangsa rek ngoem-
poelkeun pakoempoelan mah, koedoe ni-
8 joep bae, oelah sĕsĕngekan. 'Ari noe koe-
doe nijoep tarompet, nja eta anak Ha-
roen, noe djaradi panghoeloe; sarta eta
pĕrkara tarompet pikoekoeh langgĕng ka
9 maraneh, toeroen-toemoeroen. 'Djeung
deui lamoen maraneh rek boedal pĕrang
di djĕro tanah maraneh, ngalawan ka
moesoeh anoe ngamoesoeh ka mara-
neh, [c] koedoe sĕsĕngekan, make eta ta-
rompet, matak ngelingkeun diri mara-
neh ka pajoeneun Pangeran, Allah ma-
raneh; geus tangtoe maraneh disalamĕt-
10 keun ti moesoeh maraneh. 'Kitoe deui
[d] dina mangsa maraneh kaboengahan,
djeung dina mangsa pesta maraneh, sar-
ta dina mangsa tanggal boelan maraneh,
pek maraneh koedoe nijoep eta tarompet
loehoereun koerban maraneh doeroekan
sarta loehoereun koerban maraneh pana-
rima, djadi matak ngelingkeun diri ma-
raneh ka pajoeneun Allah maraneh:
ijeu kami Pangeran, Allah maraneh.

*a* p. 8:4. *b* p. 1:16. *c* p. 31:6. *d* 2 Radja 11:14; 2 Bab. 7:6.

11 Geus kitoe, [a] dina taoen noe kadoewa,
dina boelan noe kadoewa, dina tanggal
doewa poeloeh, harita mega teja oeng-
gah tina loehoer balandongan pĕrtelaän.
12 'Broel oerang Israil ngabroel ti tĕgal
lĕga Sinai, noeloejkeun pangleumpanga-
nana; tidinja mega teh ngarandĕg [b] di
13 tĕgal lĕga Paran. 'Broel ngabroel noe
ti heula, noeroetkeun timbalan Pange-
14 ran koe lantaran Moesa teja. 'Ari noe
indit pangheulana, [c] oemboel-oemboel
pasanggrahan anak-poetoe Joeda, saba-
lad-baladna; ari noe njĕkĕl baladna, nja
15 Nahson poetra Aminadab teja. 'Ari noe
njĕkĕl balad kaom anak-poetoe Isaskar,
16 nja Nĕtanel poetra Soear teja. 'Ari noe
njĕkĕl balad kaom anak-poetoe Sĕboe-
17 loen, nja Eliab poetra Helon teja. 'Ti-
dinja balandongan diroewag; broel nga-
broel anak-poetoe Gerson djeung anak-
poetoe Mĕrari, ngagotong balandongan.
18 'Bral indit [d] oemboel-oemboel pasang-
grahan Roebin, sabalad-baladna; ari noe
njĕkĕl baladna, nja Elisoer poetra Sĕ-
19 deoer teja. 'Ari noe njĕkĕl balad kaom
anak-poetoe Simon, nja Sĕloemiël poetra
20 Soerisadai teja. 'Ari noe njĕkĕl balad
kaom anak-poetoe Gad, nja Eljasap poe-
21 tra Dĕhoeël teja. 'Broel ngabroel oerang
Kahat, [e] ngagotong kasoetjian; ari itoe

ngadĕgkeun balandongan, njawisan ijeu
22 daratang. 'Bral indit [f] oemboel-oemboel
pasanggrahan anak-poetoe Epraim, sa-
balad-baladna; ari noe njĕkĕl baladna,
23 nja Elisama poetra Amihoed teja. 'Ari
noe njĕkĕl balad kaom anak-poetoe
Mĕnase, nja Gamaliël poetra Pĕdasoer
24 teja. 'Ari noe njĕkĕl balad kaom anak-
poetoe Binyamin, nja Abidan poetra
25 Gidoni teja. 'Bral indit [g] oemboel-oem-
boel pasanggrahan anak-poetoe Dan,
sabalad-baladna, panoetoep sagala pa-
sanggrahan; ari noe njĕkĕl baladna, nja
26 Ahiëser poetra Amisadai teja. 'Ari noe
njĕkĕl balad kaom anak-poetoe Aser,
27 nja Pagiël poetra Okran teja. 'Ari noe
njĕkĕl balad kaom anak-poetoe Naptali,
28 nja Ahira poetra Enan teja. 'Kitoe in-
ditna oerang Israil, sabalad-baladna;
broel ngabroel. *a* 2 Moesa 19 : 1. *b* p. 13 : 3, 26.
*c* p. 2 : 3. *d* p. 2 : 10. *e* p. 4 : 15. *f* p. 2 : 18. *g* p. 2 : 25.

29 Pok Moesa ngalahir [a] ka Hobab [b] poe-
tra Rĕhoeël, oerang Midian, anoe mĕr-
toewa Moesa teja: Kaoela sadaja rek
kĕbat ka ĕnggon, noe koe Pangeran
ditimbalkeun kijeu: Eta koe kami rek
dipaparinkeun ka maraneh; soemangga,
njarĕngan ka kaoela sadaja, [c] tangtoe
kaoela pada milampah kasaean ka an-
djeun; karana Pangeran ngadjangdji-
30 keun kasaean ka Israil. 'Ari walona-
nana ka Moesa: Kaoela moal miloe;
salĕrĕsna sĕdja moelang ka tanah ka-
31 oela sarĕng ka asal kaoela. 'Lahiran
Moesa: Moegi kaoela sadaja oelah diti-
lar, rehing koe sabab andjeun oeninga
dina pisaeëunana kaoela sadaja masang-
grahan di tĕgal lĕga; [d] djadi andjeun
teh ka kaoela sadaja minangka sotja.
32 'Geus kitoe, lamoen andjeun njarĕngan
ka kaoela sadaja, sarta geus boekti eta
kasaean, anoe koe Pangeran dikĕrsa-
keun didamĕl ka kaoela sadaja teja,
tangtoe kaoela pada milampah kasaean
ka andjeun. *a* Hak. 1 : 16; 4 : 11. *b* 2 Moesa 2 : 18.
*c* 1 Sam. 15 : 6. *d* Aj. 29 : 15.

33 Broel ngabroel ti goenoeng Pangeran,
lalakon tiloe poë; ari pĕti pĕrdjangdjian
Pangeran mangkat ti heulaeunana, la-
lakon tiloe poë, manglinglingkeun pi-
34 geusaneun reureuh. 'Ari mega Pangeran
teja aja di loehoereunana ti beurang,
satijap-tijap arindit ti pasanggrahan.
35 Geus kitoe, satijap-tijap pĕti teja rek
mangkat, pok Moesa oendjoekan: Noen
Pangeran! [a] moegi ngadĕg, sarĕng moe-
soeh andjeun moegi sina pabalĕntjar,
kalajan noe gareuleuh ka andjeun moe-
gi sina kalaboer ti pajoeneun andjeun.
36 'Ari satijap-tijap pĕti teh eureun, pok
oendjoekan kijeu: Noen Pangeran! [b]
moegi linggih deui ka balaksa-laksa ba-
reboe-reboe oerang Israil. *a* Djab. 68 : 2.
*b* Djab. 132 : 8.

## PASAL 11.

Geus kitoe djalma-djalma teh tinga-
radoeh, goreng kana tjĕpil Pangeran.
Ana geus kadangoe koe Pangeran, seug
djadi bĕndoe, [a] sarta aja seuneu ti Pa-
ngeran, ngagoelak di maranehanana, nga-
lĕboer dina toengtoeng pasanggrahan.
2 'Toeloej djalma-djalma teh sasambat
ka Moesa; gantjang Moesa nĕnĕda ka
3 Pangeran, seug seuneu teh pareum. 'Noe
matak eta ĕnggon disĕboetkeun [b] Ta-
berah; sabab seuneu ti Pangeran nga-
goelak di maranehanana. *a* Djab. 78 : 21.
*b* 5 Moesa 9 : 22.

4 Ari [a] djalma tjampoeran, anoe di tĕ-
ngah Israil, pada datang hawa-napsoe;
heug oerang Israil ge tjareurik deui,
bari ngaromong: [b] Ĕh, saha ka oerang
5 pimereëun njatoe laoek? 'Oerang teh
ras ingĕt ka laoek tjai, anoe bareto koe
oerang sok dihakan di Mĕsir, teu ka-
rana dibajar, djeung ka bonteng, ka
samangka, ka bawang koetjaj, ka ba-
wang beureum sarta ka bawang bodas.
6 'Ari ajeuna mah ati oerang teh garing;
euweuh naon-naon di dijeu, [c] ngan eta
7 Man bae noe kadeuleu. 'Dĕmi eta Man
teja [d] kawas siki katoentjar, sarta roe-
8 pana sapĕrti roepa [e] geutah bĕdolah.'Eta
djalma-djalma sok boedal paboejar, pa-
da moeloengan; pek direndos koe pang-
gilingan, atawa ditoetoean dina loe-
loempang, toeloej diolah dina parijoek,
didjijeun koeweh; ari rasana sapĕrti ra-
9 sa sarining minjak. 'Ari keur waktoe
toeroen tji-iboen ka pasanggrahan, ti
peuting, eta Man barĕng toeroenna.
*a* 2 Moesa 12 : 38; Djab. 106 : 14. *b* 2 Moesa 16 : 3.
*c* p. 21 : 5. *d* 2 Moesa 16 : 14, 31. *e* 1 Moesa 2 : 12.

10 Kadangoe koe Moesa, djalma-djalma
teh tjareurik, sabangsa-bangsana, hidji-
hidji djalma dina lawang himahna. Seug
Pangeran bĕndoe, bangĕt katjida, sarta

11 koe pangraos Moesa ge goreng. 'Pok
Moesa oendjoekan ka Pangeran: [a] Naha
andjeun ka abdi andjeun midamĕl sa-
kitoe awon? sarĕng koe naon noe ma-
wi koering teu mĕndak koernija dina
sotja andjeun, wĕt andjeun noempang-
keun eta sadajana djalma ka diri koe-
12 ring, didamĕl moewatan koering? 'Ka-
rah koering noe ngareuneuhkeun eta
sadajana djalma, atanapi didjoeroekeu-
nana koe koering, noe mawi andjeun
kenging nimbalan ka koering: Eta koe
maneh ais, sapĕrtos pangasoeh ngais
orok, ka tanah anoe koe andjeun di-
djangdjikeun ka karoehoenna, nganggo
13 soempah teja? 'Ti mana koering nja
pimeunangeun laoek, baris mere ka eta
sadajana djalma? Karantĕn pada tjeu-
rik ka koering, aromongna: Menta la-
14 oek, hajang dadaharan! 'Koering teh
teu kijat, [b] sorangan ngais eta sadajana
djalma; sabab abot teuing, teu ka-
15 bantoen koe koering. 'Sarĕng oepami
andjeun kĕrsa midamĕl kitoe ka koe-
ring teh, anggoer koering mangsakeun
bae, oepami jaktos koering mĕndak
koernija dina sotja andjeun mah, soe-
paja koering oelah nendjo katjilakaän
diri koering! *a* 2 Moesa 5 : 22. *b* 2 Moesa 18 : 18;
5 Moesa 1 : 9.

16 Ari timbalan Pangeran ka Moesa:
Kami pangoempoelkeun [a] toedjoeh poe-
loeh djalma, kaäsoep kokolot Israil,
anoe kanjahoan koe maneh, jen estoe
kokolot bangsa sarta pangoeroesna; nja
eta koe maneh koedoe dibawa ka hi-
mah tĕpangan, sina pada djonghok di
17 dinja barĕng djeung maneh. 'Geus kitoe
kami rek loengsoer, ngandika ka ma-
neh di dinja; djeung kami rek njandak
[b] tina Roh anoe di maneh, toeloej di-
teundeun ka eta, sina pada njoendang
moewatan, ngabantoe ka maneh ngais
eta djalma-djalma; moal diais deui koe
18 maneh sorangan bae. 'Sarta maneh ka
djalma loba koedoe marentah kijeu: [c]
Maraneh geura njoetjikeun diri, koedoe
sadija isoekan; didinja maraneh tang-
toe ngahakan laoek; karana maraneh
tjeurik kana tjĕpil Pangeran, bari ngaro-
mong: Saha ka oerang pimereëun nja-
toe laoek? karana basa di Mĕsir oerang
teh ngeunah: noe matak Pangeran kĕrsa
maparin laoek ka maraneh, toeloej ma-
19 raneh ngahakan. 'Ari maraneh ngaha-
kan laoek teja moal sapoë, moal doewa
poë, moal lima poë, moal sapoeloeh poë,
20 djeung moal doewa poeloeh poë; 'istoe-
ning saboelan lilana, wani bidjil ti iroeng
maraneh, sarta maraneh datang ka bo-
sĕn; sapedah maraneh mitjeun Pange-
ran, anoe di tĕngah maraneh, sarta ma-
raneh pada tjeurik di pajoeneunana,
bari ngaromong: [d] Koe naon oerang, ma-
na boedal ti Mĕsir? *a* 2 Moesa 24 : 1. *b* 2 Radja
2 : 9, 15. *c* 2 Moesa 19 : 10. *d* p. 14 : 2; 21 : 5.

21 Pioendjoek Moesa: Ijeu bangsa, noe
koe koering diĕnggonan di tĕngahna, gĕ-
nĕp kĕti noe badarat; parandene andjeun
nimbalan: Kami kĕrsa maparin laoek
ka darinja, sina pada dadaharan saboe-
22 lan lilana. 'Naha eta teh koedoe dipang-
meuntjitkeun ĕmbe-domba sarĕng sapi,
soepaja mahi ka darinja? Atanapi koe-
doe dipangoempoelkeun sadajana laoek
23 laoet, soepaja mahi ka darinja? 'Dĕmi
timbalan Pangeran ka Moesa: [a] Karah
panangan Pangeran pondok? Ajeuna
koe maneh bakal katendjo, pangandika
kami boekti ka maneh atawa hanteu.
*a* Jĕs. 50 : 2; 59 : 1.

24 Bral Moesa ka loewar; toeloej nga-
lahirkeun ka djalma-djalma eta pangan-
dika Pangeran noe bijeu, sarta ngoem-
poelkeun toedjoeh poeloeh djalma, ka-
asoep kokolot bangsa, bari seug didjogo-
25 keun di sakoeriling himah teja. 'Tidinja
Pangeran loengsoer dina mega teja, seug
ngandika ka Moesa; sarta andjeunna
njandak tina Roh anoe di Moesa, di-
teundeun ka noe toedjoeh poeloeh djal-
ma, noe djaradi kokolot teja. Geus ki-
toe, mangsa eta dilinggihan Roh, seug
pada ngawĕdjang, tapi hanteu deui-deui.
26 'Aja doewa djalma noe ninggalkeun ma-
neh dina pasanggrahan, ngaran noe
hidji Eldad, ari ngaran noe hidji deui
Medad; nja eta ge dilinggihan Roh, da
kaäsoep noe disoeratan, tapi hanteu bi-
djil kana himah; toeloej pada ngawĕ-
27 djang dina pasanggrahan. 'Aja hidji
djalma boedjang moeroe, ngoeninga ka
Moesa, pioendjoekna: [a] Noen, Eldad sa-
rĕng Medad teja keur pada ngawĕdjang
28 dina pasanggrahan. 'Oendjoekan Josoea
poetra Noen, gandek Moesa ti ngo-
ngora teja, kijeu pioendjoekna: Noen,
djoeragan Moesa! [b] moegi eta pada di-

29 hoelag. 'Dĕmi lahiran Moesa ka Jo-
soea: [c] Naha maneh goemati teh koe
kami? Moegi-moegi diparĕngkeun, sa-
kabeh oemat Pangeran djaradi nabi, koe
karana Pangeran maparinkeun Rohna
30 ka sakabehna! 'Tidinja Moesa moelih
ka pasanggrahan, diiring koe para ko-
kolot Israil. *a* Mark. 9 : 38. *b* 1 Tes. 5 : 19.
*c* Gal. 4 : 17, 18.

31 Djĕboel aja angin bidjil ti Pangeran, [a]
mawa poejoeh ti laoet, diragragkeun ka
pasanggrahan, lalakon sapoë ka dijeu,
djeung lalakon sapoë ka ditoe, sakoe-
riling pasanggrahan, sarta kira-kira
32 doewa asta di loehoereun taneuh. 'Pa-
kĕpoek djalma-djalma darangdan, pek
pada moeloengan poejoeh, sapoë eta
djĕpoet, djeung sapeuting djĕpoet, sarta
sapoë isoek djĕpoet; anoe pangsaeu-
tikna, moeloengna sapoeloeh homer;
toeloej didarajkeun keur diri maraneha-
33 nana di sakoeriling pasanggrahan. 'Eta
laoek [b] masih keneh ditjapek koe ma-
ranehanana, tatjan bejak dihakanna,
ladjĕng Pangeran djadi bĕndoe ka eta
djalma-djalma, sarta Pangeran ngeuna-
keun balahi ka eta djalma-djalma, ba-
34 ngĕt kabina-bina. 'Noe matak eta ĕng-
gon disĕboetkeun Kibrot-Taäwa; sabab
nja di dinja diroewangna djalma-djalma,
noe datang napsoe teja. *a* 2 Moesa 16 : 13;
Djab. 78 : 26. *b* Djab. 78 : 30, 31.

35 Ti Kibrot-Taäwa djalma-djalma arin-
ditna ka Haserot; geus kitoe tjaritjing
di Haserot.

## PASAL 12.

Mangsa eta Mirjam djeung Haroen nja-
laoer goreng ka Moesa, tina hal pĕr-
kara hidji istri, bangsa Koes, anoe geus
ditikah koe Moesa; karana Moesa geu-
2 reuhaän ka oerang Koes. 'Ari salaoer-
na: Karah Pangeran ngandika teh ngan
woengkoel koe lantaran Moesa bae, lain
koe lantaran kaoela doewaän ongkoh?
Ari kasaoeranana kadangoe koe Pange-
3 ran. 'Dĕmi Moesa teja djalma sareh ka-
tjida, ngoengkoelan sakabeh manoesa
noe dina tonggong boemi.

4 Geus kitoe Pangeran oedjoeg-oedjoeg
nimbalan ka Moesa, djeung ka Haroen,
sarta ka Mirjam: Maraneh tiloean geura
ka loewar kana himah tĕpangan! Bral
5 tiloeanana ka loewar. 'Ladjĕng Pange-
ran loengsoer dina tihang mega teja,
[a] dĕg ngadĕg hareupeun lawang himah,
bari njaoer Haroen djeung Mirjam; sĕr
6 noe doewaän madjoe. 'Ari timbalana-
na: Darengekeun koe maraneh ijeu pa-
ngandika kami: Oepama aja nabi di
maraneh, ijeu kami Pangeran nganja-
hokeun andjeun ka dinja koe lantaran
[b] tetendjoan; kami ngandika ka dinja
7 koe lantaran [c] impian. 'Lain kitoe ab-
di kami Moesa; [d] nja eta teh mitoehoe
8 ka sagĕdong kami kabeh. 'Ka eta mah
kami ngandika [e] biwir pada biwir, sarta
njata, lain lantaran omongan mĕlĕng-
mĕng, toer awaseun dina roepa Pange-
ran. Naha maraneh hanteu sijeun nga-
romong goreng ka abdi kami, ka Moesa?
*a* p. 14 : 10. *b* 1 Moesa 15 : 1; 46 : 2. *c* 5 Moesa
13 : 1. *d* Ibr. 3 : 2. *e* 2 Moesa 33 : 11; 5 Moesa 34 : 10.

9 Sarta Pangeran djadi bĕndoe ka eta
10 doewaän; ladjĕng angkat. 'Ana mega
geus njingkah ti loehoereun himah, doe-
madakan, Mirjam [a] keuna kasakit le-
pra, ngĕplak sapĕrti saldjoe. Barang Ha-
roen ngareret ka Mirjam, doemadakan,
11 eta teh kasakit lepra. 'Pok Haroen mi-
hatoer ka Moesa: Noen djoeragan! moe-
gi ka koering doewaän oelah nĕtĕpkeun
dosa, lampah koering paloeng sarĕng
12 lampah koering dosa teja. 'Moegi eta
teh oelah djadi sapĕrtos noe paeh, noe
ka loewar ti kandoengan indoengna geus
13 boeroek satĕngah awakna! 'Toeloej Moe-
sa sasambat ka Pangeran, pioendjoek-
na: Noen Allah! moegi-moegi eta di-
14 tjageurkeun! 'Dĕmi timbalan Pangeran
ka Moesa: Oepama bapana njidoeh ka
beungeutna, naha eta teh lain njandang
wirang [b] toedjoeh poë lilana? Sina di-
toetoep toedjoeh poë lilana di loewa-
reun pasanggrahan; kakara meunang di-
15 asoepkeun deui. 'Seug Mirjam teh di-
toetoep di loewareun pasanggrahan, toe-
djoeh poë lilana, sarta djalma-djalma
hanteu indit tĕpi ka Mirjam diasoep-
16 keun deui. 'Geus kitoe djalma-djalma
broel ngabroel [c] ti Haserot; toeloej ma-
sanggrahan di tĕgal lĕga Paran.
*a* 2 Moesa 4 : 6; 5 Moesa 24 : 9. *b* p. 5 : 2, 3;
3 Moesa 14 : 8. *c* p. 11 : 35.

## PASAL 13.

Geus kitoe [a] Pangeran ngandika ka
2 Moesa, kijeu pangandikana: 'Maneh

geura nitahan djalma, sina lolongok ta-
nah Kanaän, anoe koe kami rek dipa-
parinkeun ka oerang Israil; nja nita-
han teh tina oenggal-oenggal kaom
karoehoenna saoerang-saoerang, kabeh
sing noe djadi gĕgĕden di maraneha-
nana. *a* 5 Moesa 1:22.
3 Toeloej koe Moesa dipiwarang ti tĕ-
gal lĕga Paran, noeroetkeun timbalan
Pangeran teja; sakabeh eta djalma pa-
4 da djadi loeloegoe oerang Israil. 'Sarta
nja ijeu ngaran-ngaranna: ti kaom Roe-
5 bin, Samoea poetra Sakoer; 'ti kaom
6 Simon, Sapat poetra Hori; 'ti kaom
7 Joeda, Kaleb poetra Jĕpoene; 'ti kaom
8 Isaskar, Igal poetra Joesoep; 'ti ka-
9 om Epraim, Hosea poetra Noen; 'ti
kaom Binyamin, Palti poetra Rapoe;
10 'ti kaom Sĕboeloen, Gadiël poetra So-
11 di; 'ti kaom Joesoep, nja eta ti kaom
12 Mĕnase, Gadi poetra Soesi; 'ti kaom
13 Dan, Amiël poetra Gĕmali; 'ti kaom
14 Aser, Sĕtoer poetra Mikael; 'ti ka-
15 om Naptali, Nahbi poetra Wapsi; 'ti
16 kaom Gad, Goeël poetra Maki. 'Kitoe
ngaran djalma-djalma, noe koe Moesa
dipiwarang sina lolongok eta tanah. Ari
Hosea poetra Noen teja koe Moesa di-
landi Josoea.
17 Prak koe Moesa dipiwarang leum-
pang, sina lolongok tanah Kanaän; ki-
jeu dawoehanana ka darinja: Geura
arindit, ijeu asoepan tanah kidoel, [a] seg
18 aroenggah ka pigoenoengan. 'Koedoe
pada ngilikan eta tanah, koemaha pĕ-
tana; kitoe deui djalma-djalma noe
ngeusian eta tanah, bĕdas atawa heng-
19 ker, saeutik atawa loba. 'Djeung koe-
maha tanahna noe dieusian koe eta,
aloes atawa goreng; djeung koemaha
nagarana noe dieusian koe eta, make
20 pasanggrahan atawa make koeta. 'Sarta
koemaha taneuhna, lendo atawa angar,
aja tatangkalan atawa hanteu. Masing
galĕde hate, djeung koedoe mawa boe-
boewahan eta tanah. Ari mangsa eta
ninggang oesoem tjikal boewah anggoer.
*a* p. 14:40.
21 Bral arindit, toeloej pada lolongok
eta tanah, ti sĕmĕt tĕgal lĕga Sin, tĕpi
ka nagara Rĕhob, [a] pĕlĕbah asoep ka
22 tanah Hamat. 'Ari arinditna asoep ka
tanah kidoel, toeloej datang ka nagara
Hebron; [b] di dinja aja Ahiman, Sesai
djeung Talmai, pada anak Enak. Ari
Hebron teja didjijeunna toedjoeh taoen
23 samemeh [c] nagara Soan di Mĕsir. 'Ana
daratang ka lĕbak Eskol, seug ti dinja
ngeureut hidji dahan anggoer, katoet
boewahna saranggeuj; toeloej digotong
koe doewaän, make rantjatan; sarta
marawa deui boewah dalima djeung
24 boewah kondang. 'Eta ĕnggon pangdi-
sĕboetkeunana lĕbak Eskol, tina pĕr-
kara noe saranggeuj, anoe beunang oe-
rang Israil ngeureut ti dinja teja.
*a* p. 34:8. *b* Jos. 15:14. *c* Djab. 78:12.
25 Ari geus meunang opat poeloeh poë,
reres lolongok tanah; toeloej maroe-
26 lang. 'Bral laleumpang. Ana geus da-
rongkap ka Moesa, djeung ka Haroen,
sarta ka sapadjĕmoehan oerang Israil,
ka tĕgal lĕga Paran, nja ka Kades, toe-
loej lapor ka arandjeunna djeung ka
sapadjĕmoehan, bari mintonkeun ka sa-
27 dajana eta boewah tanah teja. 'Pok pa-
da tjatjarijos ka andjeunna, kijeu piha-
toerna: Simkoering parantos asoep kana
tanah, anoe ka simkoering dipiwarang
dilongok teja; salĕrĕsna, [a] eta teh la-
bar-leber tji-soesoe sarĕng madoe, sa-
28 rawoeh ijeu boewahna. 'Nanging djal-
mana, noe ngeusian eta tanah, bĕdas,
sarĕng nagarana rareugreug nja galĕde
langkoeng-langkoeng, malah-malah sim-
koering di dinja marireungeuh anak
29 Enak teja. 'Oerang Amalek noe tjitjing
di tanah kidoel; oerang Het, oerang
Jĕboes sarĕng oerang Emor noe tjitjing
di pigoenoengan; doepi oerang Kanaän
noe tjitjing di sisi laoet sarĕng mapaj
30 sisi tji Jordan. 'Tidinja Kaleb ngare-
pehkeun djalma noe loba di pajoeneun
Moesa, bari njaoer kijeu: Hajoe oerang
indit, oerang beunangkeun; karana geus
31 tangtoe koe oerang kalindih. 'Tatapi
djalma noe arindit djeung Kaleb mah
ngaromong kijeu: Oerang teh moal ka-
doega indit ngaroeroeg ka eta djalma-
djalma; karana bĕdas alah-batan oe-
32 rang. 'Sarta noe bijeu teh ka oerang
Israil pada ngaloewarkeun lapor palsoe
hal tanah, beunangna lolongok teja;
pokna: Ari eta tanah, anoe mantas
diidĕran koe kaoela dilongok teh, nja ta-
nah [b] noe ngahakan priboemina; djeung
sakabeh djalma, noe katendjo koe ka-
oela di djĕro eta tanah, nja djalma dja-

33 rangkoeng pisan. 'Malah kaoela di di-
nja narendjo sababaraha jaksa, anak
Enak, toeroenan bangsa jaksa; ari diri
kaoela koe tetendjoan sorangan djiga
simeut, nja kitoe keneh koe tetendjoan
itoe. *a* 2 Moesa 3:8, 17. *b* Jěh. 36:13.

PASAL 14.

Gěr sapadjěmoehan raong pada dědě-
ngekan, [a] sarta djalma-djalma teh
2 tjareurik sapeuting eta. 'Toeloej sakabeh
oerang Israil tinggělěnděng hal Moesa
djeung hal Haroen, sarta sapadjěmoehan
ngawěwěleh ka arandjeunna, kijeu: [b]
Ěh, měnding oerang tadi paraeh di ta-
nah Měsir, atawa měnding paraeh di
3 ijeu těgal lěga! 'Na koe naon oerang
teh koe Pangeran dek didatangkeun ka
tanah eta, malar oerang roeboeh koe pě-
dang? Ari anak-ewe oerang djadi raja-
han! [c] Lain měnding oerang teh baralik
4 ka Měsir? 'Pok ngaromong batoer pada
batoer: [d] Hajoe, oerang njijeun hidji pi-
loeloegoeěun, oerang baralik ka Měsir!
*a* Djab 106:24. *b* 2 Moesa 16:3. *c* Lal. 7:39.
*d* Něh. 9:17.

5 Brěk Moesa djeung Haroen [a] njaroe-
oeh ka hareupeun sapakoempoelan djě-
6 moehan oerang Israil. 'Ari Josoea poe-
tra Noen djeung Kaleb poetra Jěpoene,
noe pada kaäsoep djalma noe lolongok
tanah teja, pada njosoěk papakeanana,
7 'bari njalaoer ka sapadjěmoehan oerang
Israil, kijeu saoerna: Eta tanah, noe
diiděran dilongok koe kaoela teja, tanah
8 noe teu kira-kira aloesna. 'Oepama Pa-
ngeran misoeka ka oerang, tangtoe oe-
rang koe andjeunna diasoepkeun ka eta
tanah, sarta dipaparinkeun ka oerang; [b]
ari eta tanah labar-leber tji-soesoe reu-
9 djeung madoe. 'Ngan maraneh poma-po-
ma oelah ngabahaän ka Pangeran, [c] sar-
ta oelah sarijeun koe djalma-djalma eusi
tanah eta; karana eta teh sasat haka-
neun oerang. Hijeumna geus njingkir ti
loehoereun maranehanana, děmi oerang
mah disarěngan Pangeran; mana oelah
10 sarijeun!'Pok sapadjěmoehan ngaromong,
[d] eta teh koedoe dibaledogan koe batoe.
Sěděk kamoeljaän Pangeran [e] nembongan
dina himah těpangan ka sakabeh oerang
Israil. *a* p. 16:4, 22. *b* p. 13:27. *c* 5 Moesa 7:18;
20:3. *d* 2 Moesa 17:4. *e* p. 12:5.

11 Ladjěng Pangeran nimbalan ka Moesa:
Sabaraha pililaeunana eta djalma-djal-
ma nja rek ngahihina ka kami? djeung
sabaraha pililaeunana [a] eta teh teu-pěr-
tjajaeunana ka kami, nadjan sakitoe loba
tanda, noe koe kami geus didaměl di tě-
12 ngahna? 'Koe kami dek diparaehkeun koe
pagěboeg, nja dek disalingkirkeun; [b] toe-
loej maneh koe kami rek didaměl bang-
13 sa, nja gěde nja rosa ti batan eta. 'Ari
pioendjoek Moesa ka Pangeran: [c] Ti-
nangtos oerang Měsir ngaroeping warta;
karantěn andjeun nginditkeun ijeu bang-
sa ti těngah maranehanana, nganggo ka-
14 wasa andjeun; 'sarěng tinangtos pada
bebedja ka priboemi eta tanah; ari eta
geus ngaroeping warta, jen andjeun, Pa-
ngeran, linggih di těngah ijeu bangsa;
moenggah andjeun, Pangeran, kabireu-
ngeuh papajoen-pajoen, sarěng mega an-
djeun ngaděg di loehoereunana, [d] toer
andjeun teh angkat ti heulaeunana, ti
sijang dina tihang mega, ti wěngi dina
15 tihang seuneu. 'Saoepami andjeun maeh-
keun ijeu bangsa, sapěrtos ka djalma
saoerang mah, tinangtos sadajana bang-
sa, noe geus pada ngoeping warta pěr-
kawis andjeun, ngaromong, kijeu pokna:
16 'Tina sabab Pangeran teu bisaeun nga-
soepkeun eta bangsa ka djěro tanah, noe
koe andjeunna didjangdjikeun ka da-
rinja kalawan soempah teja, [e] noe matak
seg koe andjeunna dipareuntjit di těgal
17 lěga. 'Ari ajeuna, kawasa Goesti moegi-
moegi masingna agoeng, [f] sakoemaha
18 pangandika andjeun noe kijeu teja: 'Pa-
ngeran teh sipat sabar, toer gěde kaäsi-
han, ngahampoera kasalahan djeung ka-
masijatan; tatapi moal hanteu njiksa,
satěgěsna manggihkeun kasalahan ba-
pa-bapa dina anak-anakna, kana toe-
19 roenan katiloe djeung kaopat. 'Moegi-
moegi ngahampoera kana kasalahan ijeu
bangsa, noeroetkeun kaägoenganing ka-
asihan andjeun, sarěng sakoemaha an-
djeun parantos ngahampoera ka ijeu
bangsa ti Měsir dongkap ka dijeu!
*a* Djab. 78:22, 32. *b* 2 Moesa 32:10. *c* 5 Moesa
9:25. *d* 2 Moesa 13:21. *e* 2 Moesa 32:12.
*f* 2 Moesa 34:6.

20 Ari timbalan Pangeran: Koe kami
dihampoera, těroes saomongan maneh.
21 'Parandene kitoe ge, děmi hiroep ka-
mi! [a] saboemi kabeh měngke pinoeh
22 koe kamoeljaän kami. 'Karana eta sa-

kabeh djalma, noe geus narendjo ka-
moeljaän kami, kitoe deui tanda-tanda
kami, anoe koe kami didamĕl di Mĕsir
djeung di tĕgal lĕga, sarta sok njoba-
njoba ka kami, [b] geus sapoeloeh kali ijeu,
djeung hanteu noeroet kana timbalan ka-
23 mi, 'hamo pisan narendjo kana tanah, noe
koe kami didjangdjikeun ka karoehoen-
na kalawan soempah teja; [c] sakoer-sa-
koer noe ngahina ka kami, moal na-
24 rendjo ka dinja. 'Dĕmi abdi kami Kaleb
mah, sabab direudjeungan Roh sedjen, [d]
sarta mantek nja anoet ka kami, noe
matak koe kami rek diasoepkeun kana
tanah, anoe tadi koe eta diasoepan; sar-
25 ta bakal kawaris koe toeroenanana. 'Ari
oerang Amalek djeung oerang Kanaän
ngarĕnggon di lĕbak. Isoekan maraneh
koedoe malik, seg arindit, asoep deui ka
tĕgal lĕga, djalan ka laoet Agĕr. *a* Jés. 6:3.
*b* 2 Moesa 14:11; 15:24; 16:2, 20, 27; 17:2;
p. 32; 4 Moesa 11:1, 4; 14:11. *c* Djab. 95:11.
*d* p. 13:30; 32:12; Jos. 14:8.

26 Ngandika deui Pangeran ka Moesa
djeung ka Haroen, kijeu pangandikana:
27 'Sabaraha pililaeunana koedoe disaba-
ran ijeu padjĕmoehan noe goreng teh,
noe sok tinggĕlĕndĕng ka kami? Gĕgĕ-
lĕndĕng oerang Israil, anoe sok tinggĕ-
lĕndĕng ka kami, koe kami kadangoe.
28 'Koedoe mitjatoer kijeu ka darinja: Dĕ-
mi hiroep kami, lahiran Pangeran, sa-
ĕnja-ĕnjana, kami rek ngadamĕl ka ma-
raneh, sakoemaha omongan maraneh,
29 noe koe kami kadangoe teja. 'Majit ma-
raneh [a] bakal raroeboeh dina ijeu tĕgal
lĕga, nja eta sakabeh lorisan maraneh,
sarerejana, ti sĕmĕt oemoer doewa poe-
loeh taoen ka loehoer, pedah maraneh
30 tinggĕlĕndĕng ka kami. 'Hamo mara-
neh piasoepeun ka eta tanah, [b] anoe dja-
di sabab kami ngatjoengkeun panangan,
sĕdja ngĕnggonkeun maraneh di dinja
teja; [c] kadjaba ti Kaleb anak Jĕpoene
31 djeung Josoea anak Noen. 'Dĕmi anak-
anak maraneh, noe koe maraneh dio-
mongkeun djadi rajahan teja mah, nja
eta noe koe kami rek diasoepkeun, sarta
nja eta noe bakal nganjahokeun ka eta
32 tanah, noe dipitjeun koe maraneh. 'Ari
moenggoeh diri maraneh mah, majit
maraneh bakal raroeboeh di ijeu tĕgal
33 lĕga. 'Sarta anak maraneh bakal dia-
rangon di tĕgal lĕga, opat poeloeh taoen
lilana, njarandang djinah maraneh, tĕpi
ka bejak majit maraneh di tĕgal lĕga.
34 'Satimbang rejana poë maraneh lolo-
ngok eta tanah, opat poeloeh poë teja,
sapoë sataoen sapoë sataoen, maraneh
bakal nanggoeng kasalahan maraneh
opat poeloeh taoen lilana, sarta bakal pa-
35 da ngarasa koe kami disatroe. 'Ijeu kami
Pangeran, noe ngandika kitoe teh; mo
gagal dilampahkeun ka ijeu sapadjĕmoe-
han noe goreng, noe sailon ngamoesoeh
ka kami; tangtoe datang ka bejak dina
ijeu tĕgal lĕga, pada paraeh di dijeu.
*a* 5 Moesa 1:35; Ibr. 3:17. *b* 2 Moesa 6:7.
*c* p. 26:65.

36 Ari eta djalma, noe koe Moesa dipi-
warang lolongok eta tanah, seg baralik
sarta matak sapadjĕmoehan tinggĕlĕn-
dĕng ka andjeunna, tina ngaloewarkeun
lapor palsoe hal pĕrkara tanah teja,
37 'nja eta sakoer djalma, [a] noe ngaloe-
warkeun lapor goreng hal tanah teh,
toeloej paraeh di pajoeneun Pangeran,
38 koe lantaran balahi. 'Dĕmi Josoea poe-
tra Noen djeung Kaleb poetra Jĕpoene,
noe pada kaäsoep djalma noe laleum-
pang lolongok eta tanah teja, eta mah
dihariroepan. *a* p. 13:32.
39 Tidinja koe Moesa sadajana pangandi-
ka noe bijeu teja dilahirkeun ka sakabeh
oerang Israil. Seug djalma-djalma teh
40 pada prihatin liwat saking. 'Geus braj
isoek pada dangdan, [a] sĕdja aroenggah
ka poentjak goenoeng; pok pada miha-
toer: Noen, ijeu simkoering sadaja, sa-
rĕng sĕdja arindit ka ĕnggon anoe koe
Pangeran ditimbalkeun teja; karantĕn
41 simkoering pada tarima dosa. 'Dĕmi la-
hiran Moesa: Naha maraneh bĕt dek
ngarĕmpak timbalan Pangeran? Lam-
42 pah kitoe moal loeloes. 'Oelah waka
arindit, karana Pangeran moal di tĕ-
ngah maraneh; oelah koengsi maraneh
teh eleh di hareupeun moesoeh mara-
43 neh. 'Karana oerang Amalek djeung oe-
rang Kanaän aja di dinja di hareupeun
maraneh, sarta maraneh tangtoe roe-
boeh koe pĕdang; karana sabab mara-
neh moendoer ti poengkoereun Pange-
ran, noe matak Pangeran moal njarĕ-
44 ngan ka maraneh. 'Kitoe ge [b] eta pada
wawanianan oenggah ka poentjak goe-
noeng, tatapi pĕti pĕrdjangdjian Pange-
ran sarta Moesa mah hanteu angkat ti

45 tĕngah pasanggrahan. 'Djoet toeroen oe-
rang Amalek djeung oerang Kanaän, noe
tjaritjing dina eta pigoenoengan; pek eta
oerang Israil dikaradek djeung disoen-
troeng-soentroengkeun tĕpi ka nagara [c]
Horma. *a* p. 13 : 18. *b* 5 Moesa 1 : 43. *c* p. 21 : 3.

PASAL 15.

Aja deui pangandika Pangeran ka Moe-
2 sa, kijeu pangandikana: 'Maneh koe-
doe mitjatoer ka oerang Israil, kijeu
nja omong maneh ka darinja: Lamoen
maraneh geus asoep ka tanah piĕng-
goneun maraneh tjitjing, noe koe ka-
3 mi rek dipaparinkeun ka maraneh, 'geus
kitoe maraneh dek njanggakeun koer-
ban seuneu ka Pangeran, koerban doe-
roekan atawa koerban peuntjitan, [a] ba-
ris nĕkanan nadar, atawa bawaning soe-
ka, atawa keur mangsa pesta maraneh,
[b] sĕdja njijeun aämbeuan anoe matak
sĕdĕp baris ka Pangeran, bangsa sapi
4 atawa ĕmbe-domba: 'seug djalma, noe
ngahatoerkeun koerbanna ka Pangeran,
koedoe ngahatoerkeun deui [c] koerban
kadaharan, tipoeng lĕmĕs, sapĕrpoeloeh
epa, ditjampoer minjak saparapat hin;
5 'sarta anggoer pikoerbaneun inoeman, [d]
saparapat hin, koedoe koe maneh ditam-
bahkeun kana koerban doeroekan atawa
kana koerban peuntjitan, ka hidji-hidji
6 anak domba.'Atawa, ari ka domba lalaki,
koerban kadaharan noe koe maneh koe-
doe ditambahkeun teh, tipoeng lĕmĕs
doewa-pĕrpoeloeh epa, ditjampoer mi-
7 njak sapĕrtiloe hin; 'djeung koedoe nga-
hatoerkeun anggoer pikoerbaneun inoe-
man sapĕrtiloe hin; aämbeuan matak
8 sĕdĕp baris ka Pangeran. 'Djeung la-
moen maneh dek njanggakeun sapi ngo-
ra, pikoerbaneun doeroekan atawa pi-
koerbaneun peuntjitan, baris nĕkanan
nadar, atawa pikoerbaneun panarima,
9 baris ka Pangeran: 'seug koerban ka-
daharan, noe koedoe ditambahkeun ka
sapi ngora teh, tipoeng lĕmĕs tiloe-pĕr-
poeloeh epa, ditjampoer minjak satĕ-
10 ngah hin; 'sarta anggoer pikoerbaneun
inoeman, anoe koe maneh koedoe di-
hatoerkeun teh, satĕngah hin; koerban
seuneu, aämbeuan matak sĕdĕp baris
11 ka Pangeran. 'Kitoe pilampaheun ma-
neh ka oenggal sapi, djeung ka oeng-
gal domba lalaki, sarta ka oenggal tjo-
tjoöan leutik, bangsa domba atawa ĕm-
12 be. 'Sabaraha bae rejana, noe koe ma-
raneh disanggakeun, koedoe kitoe nja
milampah ka hidji-hidjina, sabaraha bae
13 rejana. 'Sakoer djalma noe asal boemi
koedoe milampah kitoe pĕtana, ana nga-
hatoerkeun koerban seuneu, aämbeuan
14 matak sĕdĕp baris ka Pangeran. 'Sarta [e]
lamoen aja semah, noe ngoembara di
maraneh, atawa saha bae noe di tĕngah
maraneh, toeroen-toemoeroen, hajang
njanggakeun koerban seuneu, aämbeuan
matak sĕdĕp baris ka Pangeran, sakoe-
maha noe dipilampah koe maraneh, eta
15 koedoe kitoe nja milampahna. 'Pĕrkara
pakoempoelan teja, [f] toenggal sapikoe-
koeh diri maraneh djeung semah noe
ngoembara; pikoekoeh langgĕng ka ma-
raneh, toeroen-toemoeroen: sakoemaha
diri maraneh, nja kitoe keneh semah
16 di pajoeneun Pangeran. 'Toenggal sa-
papakon sarta toenggal sahoekoem [g] diri
maraneh djeung semah, noe ngoembara
di maraneh. *a* 3 Moesa 7 : 16. *b* 3 Moesa 1 : 9.
*c* 3 Moesa 6 : 14. *d* p. 28 : 7. *e* 3 Moesa 17 : 8.
*f* p. 9 : 14. *g* 3 Moesa 24 : 22.

17 Ngandika deui Pangeran ka Moesa,
18 kijeu pangandikana: 'Maneh koedoe mi-
tjatoer ka oerang Israil, kijeu nja omong
maneh ka darinja: Mangsa maraneh
geus asoep ka tanah, noe koe kami di-
kĕrsakeun maraneh rek diasoepkeun ka
19 dinja, 'geus kitoe, samangsa maraneh
ngahakan roti tanah eta, koedoe njang-
gakeun koerban hatoeran ka Pangeran.
20 'Loeloegoe adonan maraneh djijeun koe-
weh, pake koerban hatoeran; sakoemaha
[a] hatoeran ti pangirikan, koedoe kitoe
21 nja ngahatoerkeun eta. 'Maraneh [b] tina
loeloegoe adonan maraneh koedoe njang-
gakeun koerban hatoeran ka Pangeran,
toeroen-toemoeroen. *a* 2 Moesa 23 : 19;
5 Moesa 26 : 2. *b* Nĕh. 10 : 37; Roem 11 : 16.

22 Sarta [a] lamoen maraneh kaloeloepoe-
tan, hanteu ngalampahkeun eta saka-
beh timbalan, anoe koe Pangeran dian-
23 dikakeun ka Moesa, 'sakoer noe koe
Pangeran ditimbalkeun ka maraneh koe
lantaran Moesa, ti watĕs poëan Pange-
ran nimbalan sarta ka-hareupna, toe-
24 roen-toemoeroen; 'geus kitoe, oepama
aja noe kalampahkeun, boeni ti panon
padjĕmoehan, matak kaloeloepoetan,
toeloej sapadjĕmoehan koedoe njang-

gakeun hidji sapi ngora lalaki, pikoer-
baneun doeroekan, pikeun aämbeuan
matak sĕdĕp baris ka Pangeran, djeung
koerbanna kadaharan sarta koerbanna
inoeman, noeroetkeun hoekoem; tam-
25 bah hidji badot pikoerbaneun dosa. 'Pek
sapadjĕmoehan oerang Israil koe pang-
hoeloe koedoe dipangnjijeunkeun kara-
pihan; tangtoe meunang panghampoera,
wantoe-wantoe kaloeloepoetan eta teh,
sarta eta geus njaranggakeun koerban-
na, koerban seuneu baris ka Pangeran,
djeung koerbanna dosa ka pajoeneun
Pangeran, tina hal kaloeloepoetanana.
26 'Tangtoe dihampoera ka sapadjĕmoehan
oerang Israil, sarta ka semah noe ngoem-
bara di tĕngah maranehanana; wantoe-
wantoe sakabeh djalma, pangkitoe teh,
djalan kaloeloepoetan. *a* 3 Moesa 4:13.
27 Sarta [a] oepama aja djalma saoerang,
migawe dosa, djalan kaloeloepoetan, nja
eta koedoe ngahatoerkeun hidji ĕmbe
28 oemoer sataoen, pikoerbaneun dosa. 'Pek
panghoeloe koedoe njijeun karapihan hal
eta djalma noe kaloeloepoetan, djalan
dosa kaloeloepoetan; koedoe dipangnji-
jeunkeun karapihan ka pajoeneun Pa-
ngeran; tangtoe meunang panghampoe-
29 ra. 'Anoe asal boemi di oerang Israil,
sarta semah noe ngoembara di tĕngah
maranehanana, toenggal sapapakon ka
maraneh, ka noe migawe naon-naon dja-
30 lan kaloeloepoetan. 'Sabalikna, saha-
saha djalma noe migawe naon-naon ka-
lawan dihadja, bangsa noe asal boemi
atawa semah, [b] nja eta ngagorengkeun
ka Pangeran, noe matak djalma kitoe
koedoe dibasmi, [c] dileungitkeun ti tĕ-
31 ngah bangsana. 'Sabab eta teh ngajeh-
keun ka pangandika Pangeran, djeung
ngaboeroengkeun ka timbalanana, noe
matak djalma kitoe pasti koedoe di-
basmi; kasalahanana malik ka dinja.
*a* 3 Moesa 4:2. *b* Jéh. 20:27. *c* 1 Moesa 17:14.
32 Ari keur mangsa oerang Israil di tĕ-
gal lĕga, aja noe maranggih hidji djal-
ma, [a] noe keur ngarorotek soeloeh dina
33 poë sabat. 'Tidinja eta djalma koe noe
maranggih inja keur ngarorotek soeloeh
teh disanggakeun ka Moesa, djeung ka
34 Haroen, sarta ka sapadjĕmoehan. 'Seug
[b] diaboeskeun kana pandjara, sabab ta-
tjan tetela noe koedoe dilampahkeun
35 ka dinja. 'Ladjĕng Pangeran nimbalan
ka Moesa: Eta djalma pasti koedoe di-
paehan; sapadjĕmoehan koedoe pada ma-
ledogan ka dinja koe batoe, di loewa-
36 reun pasanggrahan. 'Seug eta djalma
koe sapadjĕmoehan dibawa bidjil ka loe-
wareun pasanggrahan, pek koe sadajana
dibaledogan koe batoe, datang ka paeh-
na; sakoemaha timbalan Pangeran ka
Moesa teja. *a* 2 Moesa 35:3; Jéh. 20:13.
*b* 3 Moesa 24:12.
37 Aja deui timbalan Pangeran ka Moe-
38 sa, kijeu timbalanana: 'Maneh koedoe
mitjatoer ka oerang Israil, nja maren-
tah ka darinja, sina pada make [a] rara-
wis dina toengtoeng badjoena, toeroen-
toemoeroen, djeung kana rarawis toeng-
toeng teja sina pada nĕrapkeun tali bi-
39 roe langit. 'Ari pigaweëunana rarawis
teh ka maraneh, nja eta maraneh koe-
doe ngilik ka dinja, sangkan ngingĕt-
keun sakabeh timbalan Pangeran, sarta
dilalampahkeun; djadi koe maraneh oe-
lah sing-sing dilijeukan, nganteur hate
maraneh atawa nganteur mata mara-
neh, datang ka maraneh djinah, noe-
40 roet eta. 'Soepaja maraneh ngingĕtkeun
sakabeh timbalan kami, sarta dilalam-
pahkeun, djeung soepaja maraneh ma-
41 sing soetji baris ka Allah maraneh. 'Ijeu
kami Pangeran, Allah maraneh, [b] anoe
ngaloewarkeun maraneh ti tanah Mĕsir,
kĕrsa djadi Allah maraneh: ijeu kami
Pangeran, Allah maraneh. *a* 5 Moesa
22:12; Mat. 23:5. *b* 2 Moesa 20:2.

## PASAL 16.

Hidji mangsa [a] Korah poetra Ishar,
anoe poetra Kahat, anoe poetra Le-
wi, mawa [b] Datan djeung Abiram, doe-
wanana poetra Eliab, djeung On poetra
2 Pelet, tiloeanana toeroenan Roebin; 'pa-
da [c] dek ngamoesoeh ka pajoeneun Moe-
sa, dibatoeran djalma doewa ratoes lima
poeloeh, oerang Israil, pada gĕgĕden
padjĕmoehan, bakoe disaoer kana pa-
3 koempoelan, djalma kongas. 'Toeloej ka-
roempoel, dek goreng ka Moesa djeung
ka Haroen; pok ngaromong ka aran-
djeunna: Teungteuingeun teuing aran-
djeun teh, karana sapadjĕmoehan soetji
sadajana, sarta Pangeran aja di tĕngah-
na; naha arandjeun mana moendjoelkeun
maneh, ngaloehoeran ka pakoempoelan
Pangeran? *a* 2 Moesa 6:18, 21. *b* p. 26:9. *c* Joed. 11.

4 Barang Moesa ngadangoe kitoe, [a] brĕk
5 njoeoeh. 'Toeloej ngalahir ka Korah
djeung ka sakabeh batoerna, kijeu lahirna: Isoek-isoek Pangeran tangtoe maparin njaho, anoe mana kagoenganana, sarta mana noe soetji, noe dipiwarang ngadeuheus ka andjeunna; mana-mana noe bakal dipilih koe andjeunna, nja eta
6 noe dipiwarang ngadeuheus. 'Maraneh
geura milampah kijeu: koedoe pada njokot paroekoejan, Korah djeung sakabeh
7 batoerna; 'nja eta seuneuan, sarta seu-
neu teh teundeunan seuseungitan di pajoeneun Pangeran, isoekan; geus kitoe, mana-mana djalma noe bakal dipilih koe Pangeran, nja eta noe soetji. Teungteuingeun teuing maraneh, anak Lewi!

*a* p. 14:5.

8 Ngalahir deui Moesa ka Korah: Eh
9 anak Lewi! darengekeun: 'naha pagar
maraneh saeutik teuing, jen maraneh koe Allah Israil dibedakeun djeung padjĕmoehan Israil, dikĕrsakeun ngadeuheusan ka andjeunna, [a] baris ngalampahkeun pagawean balandongan Pangeran, sarta nangtoeng di hareupeun padjĕmoehan, baris ngalalajanan ka da-
10 rinja? 'Eta maneh djeung sakabeh doe-
loer maneh, pada anak Lewi, koe andjeunna geus dikĕrsakeun ngadeuheusan; naha maraneh mikarĕp kapang-
11 hoeloean ongkoh? 'Koe sabab eta, ma-
neh djeung sakabeh batoer maneh, pangsailon teh estoe goreng ka Pangeran; [b] da ari Haroen mah nahaon, wĕt maraneh gĕgĕlĕndĕng ka inja? *a* p. 3:7; 8:19. *b* 2 Moesa 16:7.

12 Geus kitoe Moesa miwarangan ngala
Datan djeung Abiram, poetra Eliab teja. Dĕmi aromongna: Koela mah moal nĕ-
13 monan! 'Karah saeutik teuing, jen an-
djeun nginditkeun koela sakabeh ti tanah noe labar-leber tji-soesoe djeung madoe, ngarah koela paraeh di tĕgal lĕga teh, wĕt andjeun njijeun maneh kapala ongkoh, hajang ngapalaän ka
14 koela sakabeh? 'Malah koela sakabeh
koe andjeun hanteu didatangkeun ka tanah noe labar-leber tji-soesoe djeung madoe, soemawonna dileler milik lahan djeung kĕbon anggoer. Naha andjeun karah dek njokel panon ijeu sakabeh djalma? Koela mah moal nĕmo-
15 nan! 'Toeloej Moesa panas langkoeng-
langkoeng; seug oendjoekan ka Pangeran: [a] Moegi oelah majoen ka koerbanna! [b] Kalde sasiki ge koering hanteu njokot ti maranehanana, sarĕng hanteu awon ka eta hidji-hidji atjan.

*a* 1 Moesa 4:5. *b* 1 Sam. 12:3.

16 Tidinja Moesa ngadawoeh ka Korah:
Maneh djeung sakabeh batoer maneh koedoe aja di pajoeneun Pangeran, diri maneh, djeung eta, sarta Haroen, isoe-
17 kan. 'Djeung koedoe pada njokot pa-
roekoejan hidji sewang, seg eusian koe seuseungitan, toeloej koedoe ngadareuheus ka pajoeneun Pangeran, hidji-hidji mawa paroekoejanana, doewa ratoes lima poeloeh paroekoejan; dalah diri maneh djeung Haroen ge sing pa-
18 da mawa paroekoejanana. 'Prak pada
njokot paroekoejan hidji sewang, seg diseuneuan, sarta seuneu teh diteundeunan seuseungitan; toeloej narangtoeng di hareupeun lawang himah tĕ-
19 pangan, djeung Moesa sarta Haroen. 'Ari
sapadjĕmoehan koe Korah dikoempoelkeun ka hareupeun lawang himah tĕpangan, pada dek goreng ka arandjeunna. [a] Beh kamoeljaän Pangeran nem-
20 bongan ka sapadjĕmoehan. 'Ladjĕng Pa-
ngeran ngandika ka Moesa djeung ka
21 Haroen, kijeu pangandikana: 'Maraneh
geura misah ti tĕngah ijeu padjĕmoehan; seg koe kami eta teh dek dilĕ-
22 boer dina sakitjeup mata. 'Brĕk Moesa
djeung Haroen njaroeoeh, bari aroendjoekan: Noen Allah! [b] noen Allah ĕrohing sadajana daging! saoerang noe gadoeh dosa; naha andjeun karah kĕrsa
23 ngabĕndoean ka sapadjĕmoehan? 'Ari
pangandika Pangeran ka Moesa, kijeu
24 pangandikana: 'Maneh geura mitjatoer
ka padjĕmoehan, kijeu nja pok: Maraneh geura aringkah ti sakoeriling pangtjitjingan Korah, Datan djeung Abiram.

*a* p. 12:5; 14:10. *b* p. 27:16; Ibr. 12:9.

25 Neut Moesa tanghi, toeloej angkat
ka Datan djeung Abiram, diiring koe
26 para kokolot Israil. 'Pok ngalahir ka
padjĕmoehan, kijeu lahirna: Maraneh geura njalingkir ti himah ijeu djalma noe daroraka, sarta [a] poma oelah njarabak kana naon-naon bogana, [b] soepaja maraneh oelah katiwasan, kabawa
27 koe sakabeh dosana! 'Seug araringkah
ti pangtjitjingan Korah, Datan djeung

Abiram, ti sakoeriling. Ari Datan djeung
Abiram teja ka loewar, pada ngadjan-
těng dina lawang himahna, katoet pa-
madjikanana, djeung anakna lalaki, sar-
28 ta anakna noe laleutik. 'Ngalahir deui
Moesa: Djalan kijeu maraneh pitěra-
ngeun, jen kami teh dipiwarang koe
Pangeran, ngalampahkeun sakabeh pa-
gawean noe kitoe, lain ti ati kami:
29 'oepama eta paraeh sabijasa paeh ma-
noesa noe loba, sarta disiksa sakoe-
maha disiksana manoesa noe loba, nan-
dakeun kami lain dipiwarang koe Pa-
30 ngeran. 'Sabalikna, oepama Pangeran
ngadjadikeun noe teu oemoem, nja eta
taneuh njalangapkeun soengoetna, seg
njaploek eta djalma djeung saboga-bo-
gana, djoet taroeroen hiroep-hiroep ka
ěnggon noe paeh mah, tangtoe mara-
neh pada nganjahokeun, jen eta djalma
ngagaroreugkeun ka Pangeran.

*a* Jěs. 52 : 11; 2 Kor. 6 : 17. *b* Wah. 18 : 4.

31 Geus kitoe, barang Moesa parantos
ngalahir sadajana pilahir noe bijeu, heug
beulah taneuh, noe ti handapeun eta
32 djalma. 'Boemi teh njalangapkeun soe-
ngoetna, [a] seg njaploek eta djalma ka-
toet saeusi-imahna, djeung sakabeh ma-
noesa noe biloek ka Korah, sarta djeung
33 saradja-kajana. 'Djoet eta teh hiroep-
hiroep taroeroen, djeung saboga-bogana,
ka ěnggon noe paeh, heg boemi teh
ngalipoetan ka darinja; pada tiwas, leu-
34 ngit ti těngah pakoempoelan. 'Ari sa-
kabeh oeraug Israil, anoe sakoeriling
eta, laloempatan keur eta patingdarě-
ngek; karana aromongna: Bisi oerang
35 katjaploek boemi! 'Malah [b] ka loewar
seuneu ti Pangeran, ngalěboer eta djal-
ma noe doewa ratoes lima poeloeh, anoe
keur ngahatoerkeun seuseungitan teja.

*a* p. 26 : 10; 5 Moesa 11 : 6; Djab. 106 : 17.
*b* 3 Moesa 10 : 1, 2; Djab. 106 : 18.

36 Tidinja Pangeran ngandika ka Moesa,
37 kijeu pangandikana: 'Maneh geura ni-
tah ka Elasar, anak panghoeloe Ha-
roen, sina ngadjait eta paroekoejan ti
lěbah kahoeroean, sarta seuneuna koe-
doe diawoer-awoerkeun ka mana-měndi;
38 karana eta saroetji; 'sakoer paroekoe-
jan eta djalma noe pada migawe dosa,
matak tjilaka njawana; toeloej koedoe
dipalekprek, didjijeun gěblegan, sapoe-
teun altar; karana koe eta dibarawa
ngadeuheus ka pajoeneun Pangeran, noe
matak saroetji; sina djadi tanda keur
39 oerang Israil. 'Pek panghoeloe Elasar
njandak eta sagala paroekoejan tam-
baga, noe dibawa ngadeuheus koe djal-
ma noe diharoeroe teja, toeloej dipa-
40 lekprek, baris njapoet altar; 'pangingět-
ngingět pikeun oerang Israil, soepaja
djalma sedjen, anoe lain toeroenan Ha-
roen, oelah aja noe ngadeuheus, meu-
leum seuseungitan ka pajoeneun Pange-
ran, sangkan oelah djadi sapěrti Ko-
rah, djeung sapěrti batoerna; [a] sakoe-
maha Pangeran geus ngandika ka di-
nja koe lantaran Moesa.

*a* p. 3 : 10.

41 Ari isoekna sapadjěmoehan oerang Is-
rail tinggělěnděng ka Moesa djeung ka
Haroen, aromongna: Andjeun geus ma-
42 raehkeun oemat Pangeran! 'Děmi geus
kitoe, barang padjěmoehan teh koem-
poel, dek goreng ka Moesa djeung ka
Haroen, ana pada njanghareup ka hi-
mah těpangan, doemadakan, himah teh
dilipoetan koe mega teja, sarta kamoel-
43 jaän Pangeran nembongan. 'Seug Moe-
sa djeung Haroen pada lěbět ka ha-
44 reupeun himah těpangan. 'Ladjěng Pa-
ngeran ngandika ka Moesa, kijeu pa-
45 ngandikana: 'Maraneh geura djoeng ti
těngah padjěmoehan, seg koe kami eta
teh dek dilěboer dina sakitjeup mata.
46 Brěk andjeunna njaroeoeh. 'Pok Moesa
ngadawoeh ka Haroen: Akang geura
njandak paroekoejan, [a] eusian seuneu
tina altar, sarta teundeunan seuseungi-
tan, toeloej angkat ka padjěmoehan,
masing gantjang, pangnjijeunkeun ka-
rapihan; karana ka loewar běběndoe ti
pajoeneun Pangeran, balahina geus nga-
47 mimitian. 'Pek koe Haroen ditjandak,
sakoemaha lahiran Moesa; toeloej moe-
roe ka těngah pakoempoelan; doema-
dakan, balahina geus ngamimitian prak
ka djalma-djalma; sok Haroen neun-
deun seuseungitan, eta djalma-djalma
48 dipangnjijeunkeun karapihan. 'Děg Ha-
roen ngaděg di antara noe paraeh djeung
noe hariroep; seug eta balahina kapě-
49 gat. 'Ari anoe paeh djalan balahi teja
salaksa opat reboe poendjoel toedjoeh
ratoes djiwa, kadjaba ti noe paraeh tina
50 hal pěrkara Korah teja. 'Toeloej Ha-
roen moelih deui ka Moesa, kana la-
wang himah těpangan; da balahina geus
kapěgat.

*a* 3 Moesa 16 : 12.

## PASAL 17.

Tidinja Pangeran ngandika ka Moesa,
2 kijeu pangandikana: 'Maneh geura mi-
tjatoer ka oerang Israil, sarta koedoe
menta iteuk ka darinja, [a] saähli-karoe-
hoen saiteuk-saiteuk, ti sakabeh gĕgĕ-
denna, noeroetkeun ahli karoehoenna,
doewa wĕlas iteuk; dina oenggal iteuk
maneh koedoe noeliskeun ngaran noe
3 boga. 'Ari ngaran Haroen koe maneh
toeliskeun dina iteuk Lewi; karana koe-
doe aja iteuk hidji keur oenggal-oenggal
4 loeloegoe ahli karoehoenna. 'Sok koe
maneh tareundeun di djĕro himah tĕ-
pangan, ka hareupeun pĕrtelaän, [b] ĕng-
gon kami sok nĕpangan ka maraneh teja.
5 'Geus kitoe, saha-saha djalma noe koe
kami dipilih, nja eta iteukna bakal kĕm-
bangan. Eta kami rek ngeureunkeun ti
pajoeneun kami gĕgĕlĕndĕng oerang Is-
rail, noe koe eta dipake gĕgĕlĕndĕng ka
maraneh. *a* p. 21 : 18. *b* 2 Moesa 30 : 6.
6 Tidinja Moesa ngalahir kitoe ka oe-
rang Israil; seug sakabeh gĕgĕdenna pa-
da njanggakeun iteuk ka andjeunna, keur
oenggal-oenggal gĕgĕden sahidji-sahidji
iteuk, noeroetkeun ahli karoehoenna,
doewa wĕlas iteuk; ari iteuk Haroen di-
7 tjampoerkeun djeung iteuk eta. 'Toeloej
koe Moesa eta sagala iteuk diteundeun
ka pajoeneun Pangeran, di djĕro himah
8 pĕrtelaän. 'Dĕmi geus kitoe, isoekna seug
Moesa lĕbĕt ka djĕro himah pĕrtelaän;
doemadakan, kĕmbangan iteuk Haroen,
anoe keur anak-poetoe Lewi teja; aja
kĕmbangan, sarta pĕntilan, malah geus
9 aja noe asak boewahna kanari. 'Tidi-
nja koe Moesa eta sakabeh iteuk di-
tjandak ka loewar ti pajoeneun Pange-
ran ka sakabeh oerang Israil; seg pa-
da ngilikan, sarta njarokot saiteuk-sai-
teukna.
10 Geus kitoe Pangeran ngandika ka Moe-
sa: Iteuk Haroen koe maneh asoepkeun
deui [a] ka hareupeun pĕrtelaän, ampih-
keun geusan tanda adjang sakoer anak
kabahaän, soepaja maneh njatjapkeun
gĕgĕlĕndĕng maranehanana ka kami,
11 sangkan oelah paraeh. 'Prak koe Moesa
dilampahkeun; [b] sakoemaha timbalan
Pangeran ka andjeunna teja, nja kitoe
pisan ngalampahkeunana. *a* 2 Moesa 16 : 34;
Ibr. 9 : 4. *b* 2 Moesa 40 : 16.
12 Pok oerang Israil aroendjoekan ka
Moesa, kijeu pioendjoekna: Sajaktosna,
koering ĕngke paraeh; tinangtos koering
tariwas; koering sadaja tinangtos tari-
13 was! 'Saha-saha noe deukeut, noe njam-
peurkeun ka balandongan Pangeran,
paeh; naha koering teh pipaeheun, dong-
kap ka maot sadajana?

## PASAL 18.

Aja deui pangandika Pangeran ka Ha-
roen: Maneh, djeung anak maneh la-
laki, sarta djeung saähli-karoehoen ma-
neh, [a] koedoe naranggoeng kadorakaän
kasoetjian; djeung deui maneh, sarta
djeung anak maneh lalaki, koedoe na-
ranggoeng kadorakaän kapanghoeloean
2 maraneh. 'Samalah doeloer-doeloer ma-
neh, kaom Lewi, kaom karoehoen ma-
neh, koe maneh koedoe dibawa ngadeu-
heus, sina ngabatoeran ka maneh, djeung
sina ngalalajanan ka maneh; dĕmi ma-
neh sarta djeung anak maneh bae mah
3 noe ka hareupeun himah pĕrtelaän. 'Ari
eta teh [b] koedoe pada ngadjaga kana
djagaän maneh, sarta kana djagaän sa-
himah kabeh; [c] ngan ka parabot kasoe-
tjian sarta kana altar mah eta teh teu
meunang njampeurkeun, sangkan oelah
4 paraeh, boh eta, boh maraneh. 'Satĕ-
gĕsna eta teh sina pada ngabatoeran ka
maneh, sarta ngadjaraga kana djagaän
himah tĕpangan, ka sakabeh pagawean
eta himah; [d] ari djalma sedjen mah teu
meunang aja noe njampeurkeun ka ma-
5 raneh. 'Dĕmi maraneh mah koedoe pada
ngadjaga kana djagaän kasoetjian sarta
kana djagaän altar; soepaja oelah aja
6 deui bĕbĕndoe ka oerang Israil. 'Ari ka-
mi teja, masing njaho, [e] kami teh geus
njandak doeloer-doeloer maraneh, nja
eta ahli Lewi, ti tĕngah oerang Israil,
dipaparinkeun ka maraneh pikeun pa-
ngabakti ka Pangeran, baris ngalakonan
7 pagawean himah tĕpangan. 'Ari maneh
sarta djeung anak maneh mah koedoe
pada ngadjaga kana kapanghoeloean
maraneh, ka sakabeh pĕrkara altar sarta
ka noe sadjĕroeün reregan, nja koedoe
pada babakti; ari kapanghoeloean ma-
raneh paparin kami, djadi tjĕtjĕkĕlan
pasihan; ari djalma sedjen noe njam-
peurkeun, koedoe dipaehan. *a* p. 8 : 10—19;
2 Moesa 28 : 38. *b* p. 3 : 7. *c* p. 4 : 20. *d* p. 1 : 51.
*e* p. 3 : 12, 45.

8 Ngandika deui Pangeran ka Haroen:
Ari kami teja, masing njaho, kami teh ka
maneh geus maparin djagaän koerban
kami hatoeran; [a] sakoer barang soetji
ti oerang Israil koe kami dipaparinkeun
ka maneh, běrkah diminjakan; kitoe deui
ka anak maneh lalaki; djadi pikoekoeh
9 langgĕng. 'Ijeu noe pikeun maneh ti ba-
rang anoe soetji liwat leuwih, ti djĕro
seuneu: sakabeh koerban oerang Is-
rail, nja eta sakabeh koerbanna kada-
haran, djeung sakabeh koerbanna dosa,
sarta sakabeh koerbanna kasalahan,
anoe koe eta dipoelangkeun ka kami;
soetji liwat leuwih eta teh pikeun ma-
neh djeung pikeun anak maneh lalaki.
10 'Dihakanna koe maneh koedoe di noe
pangsoetji-soetjina; sakoer noe lalaki
meunang ngahakan eta; koe maneh koe-
11 doe diangkĕn soetji. 'Sarta ijeu deui pi-
keun maneh: koerban hatoeran ti pa-
ngabaktina, tĕgĕs sakabeh koerban aso-
ngan ti oerang Israil; eta ge [b] koe kami
dipaparinkeun ka maneh djeung ka anak
maneh lalaki-awewe; djadi pikoekoeh
langgĕng; saha-saha noe bĕrĕsih di imah
12 maneh, meunang ngahakan eta. 'Saka-
beh minjak noe panghadena, djeung sa-
kabeh anggoer djeung gandoem noe pang-
hadena, loeloegoe beubeunanganana, noe
koe eta dihatoerkeun ka Pangeran,
[c] koe kami dipaparinkeun ka maneh.
13 'Tjikal boewah saniskara noe dina ta-
nahna, noe koe eta disaranggakeun ka
Pangeran, nja maneh noe pibogaeun;
saha-saha noe bĕrĕsih di imah maneh,
14 meunang ngahakan eta. 'Sakabeh [d] noe
hoekoem haram di Israil, nja maneh noe
15 pibogaeun. 'Sakoer-sakoer [e] noe moeka
pianakan, dina saniskara daging, noe
koe eta dihatoerkeun ka Pangeran, bang-
sa manoesa djeung bangsa tjotjoöan,
nja maneh noe pibogaeun; ngan ari tjikal
manoesa mah koe maneh koedoe ditĕ-
boes, kitoe deui tjikal tjotjoöan noe na-
16 djis koe maneh koedoe ditĕboes. 'Ari di-
tĕboesna teh, koedoe ditĕboes dimana
geus oemoer saboelan, noeroetkeun tak-
siran maneh, oewang perak lima sekel,
noeroetkeun sekel kasoetjian; [f] sasekel
17 doewa poeloeh gera. 'Dĕmi tjikal sapi,
djeung tjikal domba, sarta tjikal ĕmbe
mah, teu meunang koe maneh ditĕboes;
[g] soetji eta teh; gĕtihna koe maneh
koedoe dikepretkeun kana altar, sarta
gadjihna koe maneh koedoe didoeroek,
didjijeun koerban seuneu, aämbeuan ma-
18 tak sĕdĕp baris ka Pangeran. 'Ari laoek-
na pibogaeun maneh, [h] sakoemaha dada
koerban asongan, djeung sakoemaha tĕ-
tĕpak katoehoe teja, nja maneh noe pi-
19 bogaeun. 'Sakabeh koerban hatoeran ba-
rang noe saroetji, anoe koe oerang Israil
dihatoerkeun ka Pangeran, koe kami di-
paparinkeun ka maneh sarta ka anak
maneh lalaki-awewe; djadi pikoekoeh
langgĕng; pĕrdjangdjian sipat oejah eta
teh, nja langgĕng, di pajoeneun Pange-
ran, ka maneh sarta djeung ka toeroe-
nan maneh.

*a* p. 5:9. *b* 3 Moesa 10:14. *c* 5 Moesa 18:4. *d* 3 Moesa 27:28. *e* 2 Moesa 13:12, 13; 34:19, 20. *f* p. 3:47. *g* 3 Moesa 27:26. *h* 3 Moesa 7:31, 32.

20 Aja deui timbalan Pangeran ka Ha-
roen: [a] Maneh teu meunang boga milik
dina tanah oerang Israil, djeung teu
meunang boga doeoeman di tĕngah ma-
ranehanana; nja kami teh doeoeman ma-
neh, sarta nja kami teh milik maneh di
21 tĕngah oerang Israil.'Djeung deui, masing
njaho, anak-intjoe Lewi teh koe kami geus
dipaparin [b] sakabeh pĕrpoeloehan di Is-
rail, minangka milik, bajaran pagawea-
nana noe koe eta dilakonan, pagawean
22 himah tĕpangan. 'Ari oerang Israil noe
loba ka-hareupna oelah njampeurkeun
kana himah tĕpangan, matak nanggoeng
23 dosa, matak paeh. 'Nja eta ahli Lewi
noe koedoe ngalakonan pagawean himah
tĕpangan teh, sarta nja eta noe koedoe
naranggoeng kadorakaänana; pikoekoeh
langgĕng ka maraneh, toeroen-toemoe-
roen; sarta teu meunang baroga milik
24 di tĕngah oerang Israil. 'Karana pĕrpoe-
loehan oerang Israil, anoe koe eta diha-
toerkeun ka Pangeran, didjijeun koer-
ban hatoeran teja, koe kami dipaparin-
keun ka ahli Lewi, minangka milik; ki-
toe noe matak kami nimbalan ka da-
rinja, teu meunang boga milik di tĕngah
oerang Israil.

*a* 5 Moesa 10:9; 14:27; Jĕh. 44:28. *b* 3 Moesa 27:30.

25 Aja deui pangandika Pangeran ka
26 Moesa, kijeu pangandikana: 'Sarta ma-
neh ka ahli-ahli Lewi koedoe mitjatoer
deui, kijeu nja omong maneh ka dari-
nja: Lamoen maraneh ti oerang Israil
geus narima eta pĕrpoeloehan, noe koe

kami dipaparinkeun ka maraneh ti da-
rinja, asoep milik maraneh, seg mara-
neh koedoe ngahatoerkeun sawarehna,
pihatoeraneun Pangeran, [a] sapĕrpoeloeh
27 tina pĕrpoeloehan. 'Ari eta hatoeran
maraneh bakal diitoengkeun ka mara-
neh, sapĕrti gandoem ti pangirikan, [b]
djeung sapĕrti bakti tina kadjĕmbaran
28 pamĕrĕsan. 'Eta kitoe maraneh ge koe-
doe ngahatoerkeun koerban hatoeran
ka Pangeran ti sakabeh pĕrpoeloehan
maraneh, anoe koe maraneh ditarima
ti oerang Israil; nja koedoe mere sa-
warehna ka panghoeloe Haroen, djadi
29 pihatoeraneun Pangeran. 'Eta maraneh
ti saniskara pamere ka maraneh koe-
doe njaranggakeun sakabeh hatoeran ka
Pangeran, ti sakoer noe panghadena,
30 ti noe oetama disoetjikeun. 'Djeung ma-
neh koedoe mitjatoer kijeu ka darinja:
Samangsa maraneh ngahatoerkeun eta
noe panghadena sawareh, tangtoe di-
itoengkeun ka ahli Lewi sapĕrti beu-
beunangan pangirikan djeung sapĕrti
31 beubeunangan pamĕrĕsan. 'Sarta eta koe
maraneh hakan di sambarang ĕnggon,
nja diri maraneh djeung saeusi-imah
maraneh; [c] karana eta teh boeroehan
maraneh, bajaran pagawean maraneh
32 dina himah tĕpangan. 'Sarta maraneh
moal datang ka nanggoeng dosa hal
pĕrkara eta, lamoen maraneh ngaha-
toerkeun noe panghadena sawareh mah;
djadi barang soetji ti oerang Israil koe
maraneh oelah dinistakeun, soepaja ma-
raneh oelah paeh.

*a* Nĕh. 10:38. *b* 2 Moesa 22:29. *c* Mat. 10:10; 1 Kor. 9:13.

## PASAL 19.

Aja deui pangandika Pangeran ka Moe-
sa djeung ka Haroen, kijeu pangan-
2 dikana: 'Ijeu teh pikoekoeh papakon,
anoe koe Pangeran ditimbalkeun, kijeu
timbalanana: Maneh geura nitah ka oe-
rang Israil, sina ka maneh nganteur-
keun hidji sapi ngora beureum nja sam-
poerna, [a] noe taja tjatjadna, anoe ta-
3 tjan njandang pasangan. 'Seug koe ma-
raneh koedoe diselehkeun ka panghoe-
loe Elasar. Tidinja sapi teh koe eta [b]
koedoe dibawa bidjil ka loewareun pa-
sanggrahan, bari toeloej dipeuntjit di
4 hareupeun Elasar. 'Geus kitoe panghoe-
loe Elasar koedoe njokot gĕtihna sa-
eutik koe tjoeroekna, bari seug nge-
pret koe gĕtihna ka pĕlĕbah hareupeun
himah tĕpangan, [c] meunang toedjoeh
5 kali. 'Pek sapi teh koedoe didoeroek
di hareupeun panon Elasar; [d] koelitna,
dagingna, gĕtihna katoet taina koedoe
6 didoeroek. 'Seug panghoeloe koedoe njo-
kot [e] ki poetri, hisop djeung sakĕlat,
bari toeloej dialoengkeun ka tĕngah doe-
7 roekan sapi teja. 'Tidinja panghoeloe
[f] koedoe njeuseuh papakeanana sarta
mandi koe tjai; geus kitoe asoep deui
ka pasanggrahan, tatapi panghoeloe teh
8 kanadjisan tĕpi ka boerit. 'Kitoe deui
noe ngadoeroek inja koedoe njeuseuh
papakeanana koe tjai, djeung koedoe
mandi koe tjai, sarta kanadjisan tĕpi
9 ka boerit. 'Ari lĕboe sapi teja koedoe
dikoempoelkeun koe hidji djalma noe
bĕrĕsih, toeloej diteundeun ti loewareun
pasanggrahan, dina ĕnggon bĕrĕsih; nja
koedoe diampihkeun pikeun padjĕmoe-
han oerang Israil, baris [g] tjai pamĕrĕ-
10 sihan; koerban dosa eta teh. 'Ari noe
ngoempoelkeun lĕboe eta sapi koedoe
njeuseuh papakeanana, sarta [h] kana-
djisan tĕpi ka boerit. Noe tadi teh pi-
koekoeh langgĕng ka oerang Israil,
djeung ka semah noe ngoembara di
tĕngahna.

*a* 3 Moesa 22:20. *b* 3 Moesa 16:27. *c* 3 Moesa 4:6. *d* 2 Moesa 29:14. *e* 3 Moesa 14:6. *f* 3 Moesa 16:28. *g* p. 31:23; Ibr. 9:13. *h* 3 Moesa 11:39.

11 Saha-saha djalma noe antĕl ka noe
paeh, ka sakabeh majit manoesa, nja
12 eta kanadjisan toedjoeh poë lilana. 'Djal-
ma kitoe koedoe mĕrĕsihan diri, make
tjai eta, dina poë noe katiloe djeung
dina poë noe katoedjoeh; seg bĕrĕsih;
oepama hanteu mĕrĕsihan diri dina poë
noe katiloe djeung dina poë noe ka-
13 toedjoeh mah, moal bĕrĕsih. 'Saha-saha
noe antĕl ka noe paeh, ka majit ma-
noesa noe paeh, sarta hanteu mĕrĕsi-
han diri mah, [a] nja eta nganadjiskeun
ka balandongan Pangeran; noe matak
djalma kitoe koedoe dibasmi, dileungit-
keun ti Israil; sabab hanteu kakepre-
tan tjai pamĕrĕsihan, noe matak eta
kanadjisan; kanadjisanana masih napĕl
ka manehanana.

*a* 3 Moesa 15:31.

14 Kijeu papakonna lamoen aja manoesa,
paeh dina hidji himah: saha-saha noe
asoep ka himah eta, djeung saha-saha

noe aja di djĕro himah eta, kanadjisan
15 toedjoeh poë lilana.'Sarta [a] sagala wadah
anoe moeka, noe teu make toetoep ta-
16 lian, eta teh kanadjisan. 'Djeung saha-
saha noe di tĕgal antĕl ka noe paeh
kasabĕt pĕdang, atawa ka noe paeh
[djalan sedjen], atawa ka toelang ma-
noesa, atawa ka astana, nja eta kana-
17 djisan toedjoeh poë lilana. 'Ari noe ka-
nadjisan kitoe, koedoe dipangnjokotkeun
saeutik lĕboe koerban dosa noe didoe-
roek teja, seg lĕboe teh koedoe ditji-
tjian [b] tjai hiroep, dina hidji wadah.
18 'Djeung hidji djalma noe bĕrĕsih koe-
doe njokot hisop, seg diantjlomkeun
kana eta tjai, bari toeloej ngepret ka
eta himah, djeung ka sakabeh parabot-
na, sarta ka sakabeh djalma noe araja
di dinja; pon kitoe keneh ka noe an-
tĕl ka toelang, atawa ka noe paeh ka-
sabĕt, atawa ka noe paeh [djalan se-
19 djen], atawa ka astana. 'Ari eta djalma
noe bĕrĕsih koedoe ngepret ka djalma
noe kanadjisan teja dina poë noe ka-
tiloe sarta dina poë noe katoedjoeh;
djeung koedoe mĕrĕsihan ka dinja dina
poë noe katoedjoeh; toeloej eta koedoe
njeuseuh papakeanana sarta mandi koe
20 tjai; seg bĕrĕsih wantji boerit. 'Saba-
likna, djalma noe kanadjisan, sarta han-
teu mĕrĕsihan diri mah, nja eta djalma
koedoe dibasmi, dileungitkeun ti tĕngah
pakoempoelan; karana eta teh ngana-
djiskeun ka kasoetjian Pangeran, han-
teu kakepretan tjai pamĕrĕsihan; ka-
21 nadjisan eta teh. 'Noe tadi teh pikoe-
koeh langgĕng ka oerang Israil. Ari
djalma noe ngepretkeun eta tjai pamĕ-
rĕsihan koedoe njeuseuh papakeanana;
djeung noe antĕl ka eta tjai pamĕrĕsi-
22 han kanadjisan tĕpi ka boerit. 'Sarta
naon bae anoe kaäntĕlan koe djalma
noe kanadjisan, nja eta kanadjisan;
djeung saha-saha djalma noe antĕl, ka-
nadjisan tĕpi ka boerit. *a* 3 Moesa 11 : 32, 33. *b* 3 Moesa 14 : 5.

PASAL 20.

Ana geus kitoe oerang Israil, sapadjĕ-
moehanana, [a] daratang ka tĕgal lĕga
Sin, dina boelan noe mimiti; seug djalma-
djalma teh tjaritjing [b] di Kades. Toeloej
Mirjam poepoes di dinja, sarta dikoerĕb-
keun di dinja. *a* p. 33 : 36. *b* 5 Moesa 1 : 19.

2 Mangsa eta padjĕmoehan teu bogaeun
tjai. Toeloej karoempoel, [a] dek goreng
3 ka Moesa djeung ka Haroen. 'Pek djal-
ma-djalma [b] madoean ka Moesa; pada
ngomong, kijeu pokna: Ĕh, mĕnding oe-
rang paraeh, [c] basa doeloer oerang pa-
4 raeh di pajoeneun Pangeran teja! 'Naha
arandjeun mana ngasoepkeun pakoem-
poelan Pangeran ka ijeu tĕgal lĕga,
mambrih paeh di dijeu, nja diri oerang
5 djeung sasatoan oerang? 'Sarta naha
arandjeun teh mana ngindïtkeun koela
sakabeh ti Mĕsir, didatangkeun ka ijeu
ĕnggon noe sakitoe goreng? Euweuh
ĕnggon sĕbaraneun, euweuh tangkal kon-
dang, euweuh tangkal anggoer, euweuh
tangkal dalima, sarta euweuh tjai-tjai
atjan baris inoemeun. *a* p. 16 : 3. *b* 2 Moesa 17 : 2. *c* p. 16 : 32, 49.

6 Bral Moesa djeung Haroen ti hareu-
peun pakoempoelan arangkat ka lawang
himah tĕpangan. Brĕk njaroeoeh. [a] Seug
kamoeljaän Pangeran nembongan ka
7 arandjeunna. 'Ladjĕng Pangeran ngan-
8 dika ka Moesa, kijeu pangandikana: 'Ma-
neh geura njokot iteuk teja, seg koem-
poelkeun eta padjĕmoehan, nja maneh
djeung Haroen, doeloer maneh; [b] toe-
loej maraneh koedoe ngomong ka ba-
toe karang, sing kasaksian koe saka-
behna, tangtoe ka loewar tjaina; djadi
maneh koedoe ngabidjilkeun tjai keur
maranehanana tina djĕro batoe karang,
sarta koedoe mere nginoem ka padjĕmoe-
9 han djeung ka sasatoanana. 'Top Moesa
njandak eta iteuk ti pajoeneun Pangeran,
sakoemaha timbalananana ka andjeunna
10 teja. 'Tidinja Moesa djeung Haroen
ngoempoelkeun eta pakoempoelan ka ha-
reupeun batoe karang; seug dilahiran
kijeu: Eh djalma [c] noe pada mantangoel!
geura darengekeun; koemaha kami teh
koedoe ngabidjilkeun tjai keur maraneh
11 ti djĕro ijeu batoe karang? 'Toeloej Moe-
sa ngadjoengdjoengkeun pananganana,
pek eta batoe karang diteunggeul koe
iteukna doewa kali; [d] tjor ka loewar
tjai loba pisan, seug padjĕmoehan nga-
12 rinoem, kitoe deui sasatoanana. 'Dĕmi
Pangeran nimbalan ka Moesa djeung
ka Haroen: [e] Sapedah maraneh teu pĕr-
tjaja ka kami, teu njoetjikeun ka kami di
hareupeun panon oerang Israil, noe matak
maraneh moal ngasoepkeun eta pakoem-

poelan kana tanah, noe koe kami di-
13 paparinkeun ka darinja. 'Nja eta teh [f]
tji Měriba; sapedah oerang Israil pada
madoean ka Pangeran; sarta Pangeran
njoetjikeun andjeun ka maranehanana.

*a* p. 14 : 10. *b* 2 Moesa 17 : 6. *c* 5 Moesa 9 : 7, 24. *d* Djab. 105 : 41; Jěs. 48 : 21. *e* p. 27 : 14; 5 Moesa 1 : 37; Djab. 106 : 32, 33. *f* 2 Moesa 17 : 7.

14 Tidinja Moesa ti Kades miwarangan
djalma ka radja [a] Edom, [ngoeninga ki-
jeu]: Aja pihatoer raji andjeun Israil,
kijeu: Andjeun langkoeng oeninga [b] di
saniskantěn kaewědan, anoe kapěndak
15 koe kaoela sadaja. 'Ari karoehoen kaoela
sadaja pada mijang ka Měsir; tidinja
kaoela ngarantjik di Měsir langkoeng-
langkoeng lamina; děmi oerang Měsir
garoreng ka kaoela sadaja sarěng ka
16 karoehoen kaoela. 'Geus kitoe kaoela
pada sasambat ka Pangeran. Ladjěng
Pangeran ngamakboel ka paněda kaoela,
[c] sarěng miwarang hidji malaikat, seug
kaoela pada dika-loewarkeun ti Měsir.
Salěrěsna, kaoela ajeuna araja di Ka-
des, nagara toengtoeng wěwěngkěran
17 andjeun. 'Moegi kaoela pada diidinan
njorang tanah andjeun; [d] moal njorang
lahan atanapi kěbon anggoer, sarěng
moal nginoem tjai tina soemoer; anoe
bade disaba koe kaoela djalan radja;
moal njimpang ka katoehoe atanapi ka
kentja, dongkap ka geus kasorang wě-
18 wěngkěran andjeun. 'Ari djawab Edom
ka Israil: Maneh moal dibere njorang ka
tanah kami, bisi kami boedal mapag ka
19 maneh koe pědang. 'Pihatoer deui oerang
Israil ka dinja: Kaoela madjoe teh sě-
dja noeroet djalan gěde, sarěng oepami
kaoela nginoem tjai andjeun, diri ka-
oela sarěng ingon-ingon, tinangtos di-
bajar sahargana; [e] taja deui ngan hajang
20 njorang koe soekoe bae. 'Děmi djawab-
na: Moal bae dibere njorang. Malah
Edom teh boedal, mapag ka Israil, ma-
wa bala loba nakěr, sarta make leu-
21 ngeun kawasa. 'Djadi Edom teh teu dae-
keun ngidinan Israil njorang wěwěng-
kěranana; [f] toeloej Israil njimpang ti
manehanana.

*a* 1 Moesa 25 : 30; 36 : 8. *b* 2 Moesa 18 : 8. *c* 2 Moesa 14 : 19; 23 : 20. *d* p. 21 : 22. *e* 5 Moesa 2 : 5. *f* Hak. 11 : 18.

22 Broel ngabroel ti Kades, toeloej oe-
rang Israil, sapadjěmoehanana, daratang
23 [a] ka goenoeng Hor. 'Geus kitoe Pange-
ran nimbalan ka Moesa djeung ka Ha-
roen, di goenoeng Hor, dina watěs ta-
24 nah Edom, kijeu timbalanana: 'Haroen
[b] ěngke dirijoengkeun ka bangsana; ka-
rana moal asoep ka tanah, anoe koe
kami dipaparinkeun ka oerang Israil,
tina hal pěrkara maraneh moengpang
ka timbalan kami di tji Měriba teja.
25 'Tjokot koe maneh Haroen djeung Ela-
sar anakna, barawa oenggah ka goe-
26 noeng Hor. 'Geus kitoe Haroen teh koe
maneh tjoetjoelan papakeanana, bari toe-
loej pakekeun ka Elasar anakna; seug
Haroen bakal dirijoengkeun, pipaeheun
27 di dinja. 'Prak Moesa ngalampahkeun
sakoemaha timbalan Pangeran teja; tjat
aroenggah ka goenoeng Hor, kasaksi-
28 an koe sapadjěmoehan. 'Tidinja Haroen
teh koe Moesa ditjoetjoelan pangang-
gona, bari sakalian dipakekeun ka Ela-
sar poetrana. Seug Haroen poepoes di
dinja, [c] dina poentjak goenoeng. Geus
kitoe Moesa loengsoer ti goenoeng, di-
29 iring koe Elasar. 'Ana sapadjěmoehan
geus pada waspadaeun jen Haroen teh
poepoes, toeloej pada njeungtjeurikan
Haroen [d] tiloe poeloeh poë lilana, sa-
kabeh anak-poetoe Israil.

*a* p. 33 : 37. *b* 1 Moesa 25 : 8. *c* p. 33 : 38, 39; 5 Moesa 10 : 6. *d* 1 Moesa 50 : 3; 5 Moesa 34 : 8.

## PASAL 21.

Ana radja Arad, [a] oerang Kanaän, anoe
tjalik di kidoel, geus meunang be-
dja jen Israil keur ngadatangan djalan
Atarim, seug měrangan ka Israil, sarta
2 oerang Israil aja noe dibarojong. 'Tidi-
nja Israil ka loewar nadar ka Pange-
ran, kijeu nadarna: Madak-madak eta
bangsa koe andjeun dipaparinkeun ka
leungeun koering, tinangtos sadajana
nagarana [b] koe koering diharamkeun.
3 'Ari eta nadar Israil koe Pangeran di-
makboel, sarta oerang Kanaän teh di-
selehkeun; pek koe Israil diharamkeun
djalmana sarta djeung nagara-nagarana,
noe matak eta ěnggon disěboetkeun [c]
Horma.

*a* p. 33 : 40. *b* 3 Moesa 27 : 21, 28. *c* Hak. 1 : 16, 17.

4 Broel ngabroel ti goenoeng Hor, dja-
lan ka laoet Agěr, [a] sědjana ngoerilingan
tanah Edom. Keur di djalan djalma-
5 djalma kareuheul ati. 'Seug djalma-djal-
ma ngaromong goreng ka Allah djeung

ka Moesa, kijeu: Naha andjeun mana
nginditkeun koela sakabeh ti Měsir, mam-
brih paeh di těgal lěga? [b] karana eu-
weuh roti sarta euweuh tjai, [c] djeung
hate koela barosěn kana kahakanan noe
6 sakitoe gambosna. 'Ladjěng Pangeran
ka eta djalma-djalma ngadatangkeun [d]
oraj matih; nja eta [e] seug ngaregel ka
djalma-djalma; loba pisan djalma bang-
7 sa Israil noe datang ka paeh. 'Boeroe-
boel djalma-djalma ngadareuheus ka
Moesa, sarta aroendjoekan: Simkoering
pada tarima dosa, sabab simkoering
teh ngaromong awon ka Pangeran sa-
rěng ka andjeun; moegi-moegi něněda
ka Pangeran, ijeu oraj koe Pangeran
moegi disingkahkeun ti simkoering sa-
daja. Seug djalma-djalma teh koe Moesa
8 dipangnědakeun. 'Nimbalan Pangeran
ka Moesa: Maneh geura njijeun hidji
oörajan, toeloej pandjěr dina tihang;
geus kitoe, saha-saha noe digegel, ana
9 ret nendjo ka dinja, tangtoe hiroep. 'Prak
Moesa ngadaměl [f] hidji oörajan tam-
baga, dipandjěr dina tihang; geus kitoe,
satijap-tijap aja djalma noe digegel oraj,
ana ret měntjrong ka oörajan tambaga
teja, seug hiroep. *a* p. 20 : 21. *b* p. 20 : 5.
*c* p. 11 : 6. *d* 5 Moesa 8 : 15. *e* 1 Kor. 10 : 9. *f* 2
Radj. 18 : 4; Joh. 3 : 14.

10 Broel ngabroel oerang Israil, [a] toe-
11 loej masanggrahan di Obot. 'Broel nga-
broel deui ti Obot, toeloej masanggra-
han di Ije-Abarim, di těgal lěga, anoe
hareupeun Moab, ti těbeh pangbidjilan
12 panon-poë. 'Ti dinja ngabroel deui, toe-
13 loej masanggrahan [b] di lěbak Sered. 'Ti
dinja ngabroel deui, toeloej masanggra-
han ti peuntaseun tji Arnon, anoe di
těgal lěga, sarta noe bidjil ti wěwěng-
kěran oerang Emor; [c] karana tji Arnon
teh watěs Moab, ajana di antara Moab
14 djeung oerang Emor. 'Kitoe noe matak
dina kitab Pěranging Pangeran disě-
boetkeun kijeu: Waheb di Soepa, djeung
15 sagala waloengan Arnon, 'sarta koko-
tjoran eta sagala waloengan, anoe noen-
djang ka pěrnah Ar, sarta njanding ka
wěwěngkěran Moab. *a* p. 33 : 43.
*b* 5 Moesa 2 : 13. *c* Hak. 11 : 18.

16 Ari ti dinja toeloej ka Beër. Nja eta
soemoer, anoe koe Pangeran ka Moesa
ditimbalkeun kijeu: Koempoelkeun djal-
ma-djalma, koe kami rek dipaparin tjai.
17 'Mangsa eta Israil nganjanjikeun poe-
poedjian ijeu: Eh soemoer! geura boe-
rijal. Geura maroedji eta patembal-tem-
18 bal! 'Soemoer beunang ngali para ka-
pala, beunang noegar para menak bang-
sa, nganggo tjiri kadjěněngan, nja nga-
ranggo limboehanana. - Ari ti těgal lěga
19 toeloej ka Matana; 'ti Matana ka Naha-
20 liël; ti Nahaliël ka Bamot; 'ari ti Bamot
ka lěbak anoe di těgal Moab, [a] deukeut
poentjak goenoeng Pisga, noe noenggi-
ring ka saloewar ěnggon rehe. *a* p. 23 : 14.
5 Moesa 34 : 1.

21 Tidinja Israil ngoetoesan ka Sihon, [a]
22 radja oerang Emor, mopojan kijeu: 'Moe-
gi kaoela diidinan njorang tanah andjeun;
[b] moal njimpang ka lahan atawa ka kě-
bon anggoer, moal nginoem tjai tina soe-
moer; anoe rek disaba koe kaoela djalan
radja, dongkap ka geus kasorang wěwěng-
23 kěran andjeun. 'Děmi Sihon teh [c] han-
teu mikeun Israil njorang wěwěngkěra-
nana; anggoer Sihon ngoempoelkeun sa-
balana kabeh, heug boedal, mapag ka
Israil ka těgal lěga; ari geus datang ka
24 Jahas, děr měrangan ka Israil. 'Toeloej
[d] kasamboet koe Israil koe seuseukeut
pědang, sarta tanahna dibeunangkeun,
ti sěmět tji Arnon těpi [e] ka tji Jabok,
[f] bras ka oerang Amon; karana watěs
25 oerang Amon wěwěg. 'Sarta Israil [g] njo-
kot sakabeh nagara di dinja, bari toeloej
eta sakabeh nagara oerang Emor koe Is-
rail dieusian, nja ngeusian Hesbon djeung
26 sakabeh nagara noe di bawahna. 'Ka-
rana Hesbon teja dajeuh Sihon, radja oe-
rang Emor; djeung eta bareto měrangan
ka radja Moab noe ka toekang, sarta sa-
koeriling tanahna ditjokot ti leungeun-
27 na, těpi ka tji Arnon. 'Kitoe noe ma-
tak ahli siloka njarěboet kijeu: Geura
moeroeboel ka Hesbon! Hajoe njijeun
deui sarta ngaděgkeun deui dajeuh Si-
28 hon! 'Karana aja seuneu bidjil ti Hes-
bon, aja hoeroeng ti kota Sihon, ngaha-
kan Ar [dajeuh] Moab, noe baroga sagala
29 pasir Arnon. 'Tjilaka maneh, Moab! Ti-
was maneh, [h] oemat Kamos! Anakna la-
laki pada didjijeun kakaboeran, ari anak-
na awewe pada dibojong keur Sihon,
30 radja oerang Emor. 'Děmi koe oerang
eta geus ditorogtog. Hesbon teja digěm-
poer těpi ka Dibon, sarta koe oerang di-
raroeksakkeun těpi ka Nopah, anoe něpi

31 ka Medĕba. 'Djadi Israil ngĕnggon di
32 tanah oerang Emor. 'Tidinja Moesa mi-
warangan anoe baris lolongok nagara Ja-
ser. Geus kitoe meunangkeun pilĕmboe-
ranana, sarta oerang Emor noe di dinja
disalingkirkeun. *a* 5 Moesa 2 : 26; Hak. 11 : 19.
*b* p. 20 : 17; 5 Moesa 2 : 27, 28. *c* 5 Moesa 2 : 30;
29 : 7. *d* Am. 2 : 9. *e* 1 Moesa 32 : 22. *f* 5 Moesa
2 : 37. *g* Hak. 11 : 21. *h* Hak. 11 : 24; 1 Radj. 11 : 7.
33 Toeloej pada malik, seug madjoe deui,
djalan ka Basan. Tidinja [a] Og, radja Ba-
san, boedal, mapag ka oerang Israil, ma-
wa sabalana kabeh, dek mĕrangan di
34 Edrei. 'Nimbalan Pangeran ka Moesa:
Maneh montong sijeun-sijeun koe eta; [b]
karana koe kami rek diselehkeun ka
leungeun maneh, katoet sakabeh raha-
jatna, sarta djeung tanahna; koe maneh
eta koedoe dipigawe, sakoemaha maneh
migawe ka Sihon, radja oerang Emor,
35 anoe tjitjing di Hesbon teja. 'Pek koe
oerang Israil eta radja djeung anak-
anakna sarta djeung sakabeh rahajatna
disarabĕt, datang ka djalmana taja noe
dikarikeun, sarta ari tanahna dibeunang-
keun. *a* 5 Moesa 3 : 1; 29 : 7. *b* Djab. 135 : 10, 11;
136 : 18—20.

## PASAL 22.

Broel oerang Israil ngabroel deui, toe-
loej masanggrahan di tanah lapang
Moab, di peuntaseun tji Jordan, pĕlĕbah
nagara Jĕriho.
2 Ari Balak poetra Sipor geus waspa-
daeun ka saniskara, noe koe Israil di-
3 lampahkeun ka oerang Emor teja. 'Seug
[a] Moab sijeuneun kabina-bina koe eta
bangsa, doemeh loba; sarta Moab teh
4 soesaheun koe oerang Israil. 'Toeloej
Moab misaoer ka para kokolot Midian:
Ajeuna koe eta pakoempoelan tangtoe
diletakan saniskara, noe di sakoeriling
oerang, sapĕrti sapi ngaletak djoekoet
tĕgal, datang ka bejakna. Dina mangsa
eta Balak poetra Sipor teja radja Moab.
5 'Tidinja Balak ngoetoesan ka Balhoem
anak Beor, [b] ka nagara Pĕtor, noe di sisi
bangawan, tanah tĕdak bangsana; Bal-
hoem dihatoeranan tjalik; saoer Balak:
Mere njaho, aja hidji bangsa ka loewar
ti Mĕsir; doemadakan, ngalipoetan saloe-
war tanah, sarta eta teh keur ngĕnggon
6 ti pabĕnĕran kaoela. 'Ari ajeuna, mang-
ga geura tjalik, [c] kaoela pangnjapakeun
eta bangsa; karana eta teh bĕdas ti ba-
tan kaoela; malah-mandar kaoela teh
kawasa ngelehkeun inja, atawa dising-
kirkeun ti djĕro tanah ijeu; karana ka-
oela geus tĕrang, saha-saha noe dibĕr-
kahan koe sampejan, tangtoe meunang
bĕrkah, djeung saha-saha noe disapa koe
7 sampejan, tangtoe keuna panjapa. 'Bral
kokolot Moab djeung kokolot Midian
pada mijang, [d] sarta marawa piboeroe-
haneun noedjoem. Ana geus daratang
ka Balhoem, seg moepoelihkeun ka dinja
8 kasaoeran Balak teja. 'Ari saoerna ka
oetoesan: Meuting bae di dijeu sapeu-
ting ijeu; geus kitoe kaoela ka saram-
pejan rek malĕsan omong, sakoemaha
noe koe Pangeran bakal diandikakeun
ka kaoela. Seug kapala Moab pada nga-
rĕrĕb di Balhoem. *a* 2 Moesa 15 : 15. *b* p. 23 : 7;
5 Moesa 23 : 4, 5. *c* Jos. 24 : 9. *d* 2 Petr. 2 : 15.
9 Ladjĕng Allah njoempingan ka Bal-
hoem, sarta ngalahir kijeu: Saha eta
10 djalma, noe araja di maneh? 'Ari pioen-
djoek Balhoem ka Allah: Noen soemoe-
hoen, Balak anak Sipor, radja Moab, ni-
tahan ka simkoering, [moepoelih kijeu]:
11 'Mere njaho, aja hidji bangsa ka loewar
ti Mĕsir, sarta ngalipoetan saloewar ta-
nah. Ajeuna, mangga geura tjalik, ka-
oela pangnjapakeun eta, malah-mandar
kaoela teh kawasa mĕrangan ka dinja,
12 sarta datang ka disingkirkeun. 'Ari tim-
balan Allah ka Balhoem: [a] Maneh oelah
miloe djeung eta djalma; papatjoewan
maneh oelah njapa ka eta bangsa; ka-
13 rana geus dibĕrkahan. 'Neut Balhoem
wantji isoek hoedang, toeloej misaoer
ka kapala-kapala Balak: Geura maroe-
lih bae ka tanah sampejan; karana Pa-
ngeran teu kĕrsaeun ngidinan kaoela
14 miloe sarĕng sampejan. 'Pek para ka-
pala Moab darangdan, toeloej maroe-
lang ka Balak, sarta aroendjoekan kijeu:
Noen soemoehoen, Balhoem teja teu
daekeun miloe sarĕng simkoering.
*a* 5 Moesa 23 : 5.
15 Dĕmi Balak ngoetoesan deui kapala,
loba sarta moelja ti batan noe tadi.
16 'Sadarongkapna ka Balhoem, pok mi-
hatoer kijeu: Aja lahiran Balak poetra
Sipor, kijeu: Moegi oelah beunang di-
17 pĕgatan tjalik ka kaoela. 'Karana sam-
pejan koe kaoela tangtoe dihormat li-
wat saking, djeung sakoer noe koe sam-

pejan bakal disaoerkeun ka kaoela, tang-
toe koe kaoela dilampahkeun. Mana
moegi geura tjalik, kaoela pangnjapa-
18 keun eta bangsa. 'Ngawangsoel Bal-
hoem, kijeu wangsoelanana ka mantri
Balak teh: [a] Sanadjan Balak ka ka-
oela maparin ĕmas-perak pinoeh sagĕ-
dongna oge, kaoela teh moal kadoega
ngarĕmpak timbalan Pangeran, Allah
kaoela, milampah anoe leutik atawa noe
19 gĕde. 'Ari ajeuna, sarampejan oge mang-
ga ngarĕrĕb bae di dijeu sapeuting ijeu;
[b] kaoela hajang nangen heula, noe koe
Pangeran bakal diandikakeun deui ka
20 kaoela. 'Ladjĕng Allah njoempingan ka
Balhoem ti peuting, sarta ngalahir ka
dinja: Oepama eta djalma daratangna
sĕdja ngala ka maneh, heg maneh in-
dit bae djeung eta; kitoe ge pangan-
dika, noe koe kami bakal diandikakeun
ka maneh, nja eta noe koe maneh koe-
21 doe dilampahkeun. 'Neut Balhoem wan-
tji isoek hoedang, seg ngadangdanan
kalde bikang toetoempakanana, bari
toeloej leumpang djeung eta kapala-
kapala Moab. *a* p. 24:13. *b* p. 23:19.

22 Dĕmi Allah djadi bĕndoe, [a] doemeh Bal-
hoem leumpang; sarta Malaikat Pange-
ran ngadĕg di djalan, mĕgatan. Ari Bal-
hoem teh toenggang kaldena, diiring
23 koe doewa boedjangna. 'Beh kalde teh
nendjo eta Malaikat Pangeran, keur nga-
dĕg di djalan, sarta pananganana njĕ-
kĕl pĕdangna beunang matĕk; toeloej
kalde teh njimpang ti djalan, asoep ka
kĕbon; pek kalde koe Balhoem dipeu-
24 peuhan, dibĕnĕrkeun deui ka djalan. 'Ti-
dinja Malaikat Pangeran ngadĕg deui
dina lĕgok djalan, noe kahapit koe kĕ-
bon anggoer; aja tembok sabeulah ti
dijeu djeung tembok sabeulah ti ditoe.
25 'Beh kalde teh nendjo deui eta Malai-
kat Pangeran; toeloej ngadĕmpet ma-
neh kana pagĕr, sarta soekoe Balhoem
kadĕmpet kana pagĕr; pek dipeupeu-
26 han deui. 'Tidinja Malaikat Pangeran
ladjĕng deui, seug ngadĕg dina ĕnggon
singgĕt, taja djalan njimpang ka ka-
27 toehoe atawa ka kentja. 'Beh kalde teh
nendjo deui eta Malaikat Pangeran;
broek dĕpa handapeun Balhoem, noe
matak Balhoem teh djadi ambĕk; pek
28 kalde teh diteunggeulan koe iteuk. 'Geus
kitoe [b] Pangeran moekakeun soengoet
eta kalde; pok ngomong ka Balhoem:
Naon dosa koering ka djoeragan, noe
matak djoeragan meupeuhan ka koe-
29 ring geus tiloe kali ijeu? 'Ari djawab
Balhoem ka kalde: Sabab sija ngadjeng-
kelkeun ka aing; handjakal leungeun
aing teu njĕkĕl pĕdang, geus tangtoe
30 ajeuna sija dipeuntjit koe aing. 'Omong
kalde ka Balhoem: Naha koering teh
lain kalde djoeragan, toetoenggangan
djoeragan ti barang kagoengan dong-
kap ka ajeuna? Karah adat-bijasa koe-
ring milampah kitoe ka djoeragan? Ari
djawab Balhoem: Hanteu. *a* 2 Petr. 2:15;
Joed. 11. *b* 2 Petr. 2:16.

31 Seug koe Pangeran panon Balhoem
disina tĕgĕs; beh nendjo eta Malaikat
Pangeran, keur ngadĕg di djalan, pa-
nanganana njĕkĕl pĕdangna beunang
matĕk; brĕk Balhoem teh soedjoed, sar-
32 ta njoeoeh. 'Ngalahir Malaikat Pange-
ran ka Balhoem: Koe naon maneh noe
matak meupeuhan kalde maneh, geus
tiloe kali ijeu? Masing njaho, kami pang-
ka-loewar teh sĕdja mĕgatan, sabab
ijeu djalan matak tidjongklok ka ha-
33 reupeun kami. 'Ari koe kalde kami ka-
tendjo, sarta njingkir ti hareupeun ka-
mi, geus tiloe kali ijeu; oepama teu
njingkir mah ti hareupeun kami, geus
tangtoe maneh ajeuna ge koe kami di-
34 peuntjit, dĕmi eta mah dihiroepan. 'Oen-
djoekan Balhoem ka Malaikat Pangeran:
Simkoering tarima dosa; karantĕn sim-
koering teu tĕrang, jen andjeun nga-
dĕg, mĕgat simkoering di djalan; doepi
ajeuna, manawi awon di pajoeneun an-
35 djeun, simkoering sĕdja moendoer. 'Dĕ-
mi lahiran Malaikat Pangeran ka Bal-
hoem: Djig bae djeung eta djalma-
djalma; [a] tatapi ngan woengkoel pila-
hir, anoe koe kami bakal dilahirkeun
ka maneh, nja eta noe koe maneh koe-
doe ditjatoerkeun. Bral Balhoem toe-
loej deui leumpangna djeung kapala-
kapala Balak. *a* p. 23:12.

36 Barang Balak geus meunang bedja,
jen Balhoem keur di djalan, toeloej ka
loewar, mapagkeun Balhoem [a] ka na-
gara Moab, noe dina watĕs tji Arnon,
anoe dina toengtoeng wĕwĕngkĕranana.
37 'Pok Balak misaoer ka Balhoem: Naha
kaoela lain tadi geus nitahan ngala sam-
pejan? Koe naon noe matak teu ka dijeu?

Naha maroekankeun kaoela moal bisa
38 ngahormat ka sampejan sapantĕsna? 'Pihatoer Balhoem ka Balak: Mapan sadkaoela ngadeuheusan ka andjeun; dĕmi ajeuna, naha sadkaoela dikira pibisaeun mitjatoer koewa-kijeu? Ari pangandika, noe koe Allah bakal diteundeun dina biwir sadkaoela, nja eta noe
39 koe sadkaoela koedoe ditjatoerkeun. 'Tidinja Balhoem ngiring ka Balak, toeloej darongkap ka nagara Kirjat-Hoe-
40 sot. 'Pek Balak meuntjitan sapi djeung domba, seug moepoendoetan ka Balhoem djeung ka para kapala noe reu-
41 reudjeungan. 'Dĕmi geus kitoe, isoekna Balhoem koe Balak disampeur, ditjandak oenggah ka pasir Baäl; [b] beh ti dinja Balhoem nendjo toengtoengna eta bangsa. *a* p. 21 : 15. *b* p. 23 : 13.

## PASAL 23.

Pok Balhoem mihatoer ka Balak: Kaoela pangdamĕlkeun di dijeu toedjoeh altar, sarĕng pangnjadijakeun di dijeu toedjoeh sapi ngora lalaki sarĕng toe-
2 djoeh domba lalaki. 'Prak Balak ngalampahkeun sakoemaha pihatoer Balhoem; toeloej Balak djeung Balhoem ngoerbankeun hidji sapi djeung hidji
3 domba dina oenggal-oenggal altar. 'Pok Balhoem mihatoer ka Balak: Andjeun moedoe ngadĕgan bae ka koerban andjeun; ari kaoela mah arek ka ditoe, malah-mandar Pangeran mĕndakan, nĕpangan ka kaoela; ari pĕrkawis, noe koe Pangeran bakal dipintonkeun ka kaoela, koe kaoela ĕngke dioeningakeun ka andjeun. Bral leumpang ka hidji pasir boelistir.
4 Geus kitoe Allah mĕndakan ka Balhoem; seug Balhoem oendjoekan: Simkoering mĕtakeun toedjoeh altar, sarĕng ngoerbankeun hidji sapi sarĕng hidji
5 domba dina saban-saban altar. 'Ladjĕng Pangeran neundeun pangandika dina biwir Balhoem, sarta ditimbalan kijeu: Maneh geura balik ka Balak; koedoe
6 kitoe nja mitjatoer. 'Ana datang deui ka Balak, kasampak keur nangtoengan koerbanna, nja Balak djeung para kapala Moab.
7 Seug Balhoem ngĕdalkeun silokana, kijeu pokna: Kaoela koe Balak, radja Moab, [a] diala ti Sam, ti pigoenoengan wetan; [saoerna]: Geura ka dijeu, kaoela pangnjapakeun Jakoeb! geura ka
8 dijeu, panglanatkeun Israil! 'Na [b] koemaha kaoela pinjapaeun, anoe hanteu disapa koe Allah? sarta koemaha kaoela ngalanat, anoe hanteu dilanat koe Pa-
9 ngeran? 'Karana ti poentjak goenoeng karang eta teh katendjo koe kaoela, sarta ti loehoer pasir eta kadjeueung koe kaoela. Masing njaho, [c] eta bangsa pingĕnggoneun njorangan bae, moal pikaitoe-
10 ngeun ka bangsa kapir. 'Saha noe pibisaeun milang [d] keusik Jakoeb, atawa rejana saparapat Israil? Paeh kaoela masing sapĕrti paeh noe balĕnĕr, [e] sarta panoengtoengan kaoela masing tjara panoengtoengan eta! *a* p. 22 : 5. *b* Mik. 6 : 5. *c* 5 Moesa 33 : 28. *d* 1 Moesa 13 : 16. *e* p. 31 : 8.
11 Pok Balak misaoer ka Balhoem: Naha sampejan wĕt milampah kitoe ka kaoela? Sampejan pangdiala teh koe kaoela, soepaja njapa ka moesoeh kaoela; sihoreng koe sampejan dibĕrkahan ba-
12 dis. 'Ngawangsoel Balhoem, kijeu wangsoelna: [a] Naha karah kaoela lain koedoe ngestikeun njatoerkeun anoe koe Pangeran diteundeun dina biwir kaoela?
13 'Saoer Balak ka Balhoem: Tjing atoeh, sampejan miloe djeung kaoela ka ĕnggon sedjen; ti dinja eta bangsa koe sampejan pikatendjoëun deui, [b] tatapi noe pikatendjoëun teh ngan toengtoengna bae, moal katendjo kabehna; seg
14 kaoela pangnjapakeun ti dinja! 'Heug dibawa ka tĕgal Sopim, nja [c] ka poentjak Pisga; prak njijeun toedjoeh altar, bari seug ngoerbankeun hidji sapi ngora djeung hidji domba lalaki dina oeng-
15 gal-oenggal altar. 'Pok Balhoem mihatoer ka Balak: Andjeun moedoe ngadĕg bae di dijeu, ngabandingan koerban andjeun; ari kaoela mah sĕdja ngadeuheusan ka ditoe. *a* p. 22 : 38. *b* p. 22 : 41. *c* p. 21 : 20.
16 Geus kitoe Pangeran mĕndakan ka Balhoem, sarta neundeun pangandika dina biwirna, bari ditimbalan kijeu: Maneh geura balik ka Balak; koedoe kitoe
17 nja mitjatoer. 'Ana datang deui ka Balak, kasampak keur nangtoengan koerbanna, dibarĕngan para kapala Moab. Misaoer Balak ka Balhoem: Koemaha pangandika Pangeran?
18 Seug Balhoem ngĕdalkeun deui silokana, kijeu pokna: Geura tjĕngkat, Ba-

lak! reungeukeun; rĕgĕpkeun kaoela,
19 eh poetra Sipor! 'Allah teh [a] lain djalma,
moal bohong; lain anak manoesa, mo-
al keuna kadoehoeng. Karah andjeunna
ngalahir, sarta moal didamĕl? atawa
20 ngandika, sarta moal dijaktoskeun? 'Salĕ-
rĕsna, kaoela nampa ngan bĕrkahaneun;
andjeunna noe ngabĕrkahan, sarta koe
21 kaoela moal beunang ditoelak. 'An-
djeunna [b] teu ngawaspaoskeun kadora-
kaän di Jakoeb, teu ningalikeun ka-
gorengan di Israil. Pangeran Allahna
noe njarĕngan ka eta, [c] djeung sĕsĕ-
22 ngekan Radja njowara di eta. 'Koe
Allah dika-loewarkeun ti Mĕsir; tana-
23 gana lir tanaga [d] banteng. 'Saestoena
taja tĕnoeng, anoe teurak ka Jakoeb;
taja pisan noedjoem, anoe mĕntal ka
Israil. Dimana mangsana dilahirkeun
ka Jakoeb, disaoerkeun ka Israil anoe di-
24 damĕl koe Allah.' Masing njaho, eta bang-
sa pihoedangeun [e] djeg singa bikang,
pikoesijaleun lir singa djaloe. Moal nga-
ringkoek tĕpi ka bejakna ngahakan beu-
nang ngarontok, sarta ngĕnjot gĕtih
noe kasamboet. *a* 1 Sam. 15 : 29; Roem 11 : 29;
Jak. 1 : 17. *b* Jĕr. 50 : 20. *c* Djab. 89 : 16. *d* 5 Moesa
33 : 17; Djab. 22 : 22. *e* p. 24 : 9.

25 Pok Balak misaoer ka Balhoem: Boh
njapa, montong koe sampejan disapa;
boh ngabĕrkahan, montong koe sampe-
26 jan dibĕrkahan. 'Ngawangsoel Balhoem,
kijeu wangsoelna ka Balak: Mapan ka-
oela geus mihatoer ka andjeun, kijeu
pihatoer kaoela: Sadajana, noe koe Pa-
ngeran bakal diandikakeun, nja eta noe
27 koe kaoela koedoe dilampahkeun. 'Geus
kitoe Balak misaoer ka Balhoem: Tjing
atoeh, koe kaoela rek dibawa [a] ka ĕng-
gon sedjen, malah-mandar pibĕnĕreun
di pajoeneun Allah, koe sampejan di-
28 pangnjapakeun ti dinja. 'Seg Balhoem
koe Balak dibawa ka poentjak [b] Peor,
anoe noenggiring ka saloewar ĕnggon
29 rehe. 'Pok Balhoem mihatoer ka Balak:
Kaoela pangdamĕlkeun di dijeu toedjoeh
altar, sarĕng pangnjadijakeun di dijeu
toedjoeh sapi ngora lalaki sarĕng toe-
30 djoeh domba lalaki. 'Prak Balak nga-
lampahkeun sakoemaha pihatoer Bal-
hoem; seug ngoerbankeun hidji sapi
djeung hidji domba dina oenggal-oeng-
gal altar. *a* 1 Radja 20 : 23. *b* p. 25 : 3;
5 Moesa 3 : 29.

## PASAL 24.

Ana Balhoem geus waspadaeun, jen
hade di pajoeneun Pangeran, ari nga-
bĕrkahan ka Israil, hanteu leumpang
deui [a] sapĕrti tadi doewa kali milam-
pah tĕnoeng; seug bae njanghareupan
2 ka tĕgal lĕga. 'Barang Balhoem tjĕng-
kat panonna, beh nendjo Israil, [b] keur
ngĕnggon sakaom-sakaomna; geus kitoe
Balhoem dilinggihan Roh Soetji.
*a* p. 23 : 3, 15. *b* p. 23 : 13.

3 Toeloej Balhoem ngĕdalkeun siloka-
na, kijeu pokna: Ijeu woeroek Balhoem
anak Beor, nja woeroek djalma noe
4 beunta matana; 'woeroek noe ngadenge
timbalan Allah, anoe mĕlĕng tetendjoan
ti noe Moerba-wisesa; noe roeboeh sarta
5 tĕgĕs panonna: 'Koe araloes himah ma-
neh, Jakoeb! pangtjitjingan maneh, Is-
6 rail! 'Tjara waloengan patingarĕmbat,
sapĕrti patamanan dina sisi bangawan,
lir tangkal garoe, beunang mĕlak Pa-
7 ngeran, djeg ki poetri di sisi tjai. 'Tjai
pingotjoreun tina timbaänana, djeung
toeroenanana piajaeun dina tjai galĕde.
Ari radjana bakal agoeng alah-batan [a]
Agag, sarta karadjaänana tangtoe poen-
8 djoel. 'Koe Allah [b] dika-loewarkeun ti
Mĕsir; tanagana lir tanaga banteng. Tang-
toe ngahakanan bangsa-bangsa moesoeh-
na datang ka bejakna, djeung toelang-
toelangna dirarĕmoekkeun; seg djam-
9 paringna diparinggĕskeun. 'Doeg [c] nga-
ringkoek sapĕrti singa djaloe, djeung
tjara singa bikang; saha noe bisa nga-
hoedangkeun? [d] Noe ngabĕrkahan ka
maneh, sing dibĕrkahan; sarta noe njapa
ka maneh, masing disapa! *a* 1 Sam. 15 : 7, 8.
*b* p. 23 : 22. *c* 1 Moesa 49 : 9. *d* 1 Moesa 12 : 3;
27 : 29.

10 Seug Balak ambĕkeun ka Balhoem,
bari dipatjakoepkeun leungeunna; pok
Balak misaoer ka Balhoem: Maneh pang-
diala teh koe kami, soepaja njapa ka
moesoeh kami; sihoreng koe maneh di-
bĕrkahan badis, [a] geus tiloe kali ijeu.
11 'Ari ajeuna, geura djor mantog ka ĕng-
gon maneh! Tjarek kami tadi, [b] dek
ngahormatan ka maneh liwat saking;
sihoreng maneh koe Pangeran dipĕga-
12 tan tina kahormatan. 'Ari djawab Bal-
hoem ka Balak: Mapan bareto ge ka-
oela ngomong ka oetoesan andjeun, noe

koe andjeun dioetoes ka kaoela, [c] kijeu
13 omong kaoela: 'Sanadjan Balak ka kaoela
maparin ĕmas-perak pinoeh sagĕdongna
oge, kaoela teh moal kadoega
ngarĕmpak timbalan Pangeran, milampah
hade atawa goreng ti hate sorangan;
anoe bakal diandikakeun koe Pangeran,
nja eta noe koe kaoela rek di-
14 tjatoerkeun. 'Ari ajeuna, lĕrĕs, kaoela
rek moelang ka bangsa kaoela. Soemangga,
kaoela rek ngatoeranan pepeling
ka andjeun, pĕrkara noe koe eta
bangsa bakal dilampahkeun ka rahajat
andjeun dina djaman mangke.

*a* p. 23:7, 18; 24:3. *b* p. 22:17. *c* p. 22:18.

15 Heug Balhoem ngĕdalkeun deui silokana,
kijeu pokna: Ijeu woeroek Balhoem
anak Beor, nja woeroek djalma
16 noe beunta matana; 'woeroek noe ngadenge
timbalan Allah, anoe maripat ka
noe Langkoeng Agoeng, anoe mĕlĕng
tetendjoan ti noe Moerba-wisesa; noe
17 roeboeh sarta tĕgĕs panonna: 'Koe kaoela
eta pikatendjoĕun, tapi lain ajeuna;
koe kaoela eta pikadjeueungeun, tapi
lain deukeut. [a] Mĕngke hidji bentang
ngalanto ti Jakoeb, sarta [b] hidji tĕtĕkĕn
pingadĕgeun ti Israil; nja eta tangtoe
ngarĕmoekkeun beulah-beulah Moab,
sarta ngaroeksakkeun sakabeh anak
18 karoesoehan. 'Ari Edom pidjadieun warisan,
kitoe keneh Seir pidjadieun warisan,
doewanana moesoehna; djadi Is-
19 rail migawe kawasa. 'Ari ti Jakoeb [c]
saoerang noe pimoerbaeun, sarta bakal
ngagĕmpoer anoe kari eusi nagara.

*a* Mat. 2:2; Loek. 1:78; Wah. 22:16. *b* 1 Moesa 49:10. *c* Mik. 5:1.

20 Ret nendjo ka bangsa Amalek, sarta
ngĕdalkeun deui silokana, kijeu pokna:
Amalek pangheulana bangsa kapir, [a]
tapi panganggeusanana datang ka digĕmpoer.
*a* 2 Moesa 17:14.

21 Ret nendjo ka bangsa Kain, sarta
ngĕdalkeun deui silokana, kijeu pokna:
Pangtjitjingan maneh santosa, sarta ma-
22 neh njajang dina goenoeng karang. 'Kitoe
ge Kain mĕngke diroeksakkeun, dimana
maneh didjarah koe Asoer.

23 Seug ngĕdalkeun deui silokana, kijeu
pokna: Lah! saha noe pihiroepeun, ari
24 Allah midamĕl kitoe? 'Djĕboel kapal ti
basisir Kitim, sarta bakal njaloekĕrkeun
ka Asoer, djeung bakal njaloekĕrkeun
ka Heber; dĕmi eta ge datang ka digĕmpoer.

25 Geus kitoe Balhoem dangdan, bral
leumpang, moelang ka ĕnggonna. Balak
pon kitoe keneh noeloejkeun djalanna.

## PASAL 25.

Ari Israil keur ngĕnggon di Sitim; toeloej
djalma-djalma ngamimitian dji-
2 nah ka anak Moab awewe. 'Sarta djalma-djalma
teh [a] koe eta diarondang
kana koerban batara-batarana; toeloej
djalma-djalma dadaharan, sarta njarĕm-
3 bah ka batara-batarana. 'Ana Israil nja-
rantel [b] ka Baäl-Peor, seug Pangeran
4 djadi bĕndoe ka Israil. 'Nimbalan Pangeran
ka Moesa: Tjokot koe maneh
sakabeh loeloegoe bangsa, [c] garantoengkeun
baris ka Pangeran, pĕntrang ka
panon-poë, soepaja lĕmpĕr kabangĕtan
5 bĕndoe Pangeran ka Israil. 'Pok Moesa
ngadawoeh ka poerah ngahoekoeman di
Israil: Maraneh geura pada meuntjit
sadjalma-djalmana, sakoer noe njarantel
ka Baäl-Peor. *a* p. 31:16. *b* Djab. 106:28;
Hos. 9:10. *c* 5 Moesa 21:22; Jos. 10:26;
2 Sam. 4:12.

6 Doemadakan, aja hidji djalma, oerang
Israil, djĕboel sarta mawa ka doeloerdoeloerna
hidji awewe bangsa Midian,
kasaksian koe Moesa, djeung kasaksian
koe sapadjĕmoehan oerang Israil, sabot
eta keur tjareurik di hareupeun lawang
7 himah tĕpangan. 'Barang katingali koe
[a] Pinĕhas, poetra Elasar, anoe poetra
panghoeloe Haroen, neut ngadĕg ti tĕngah
padjĕmoehan, pek pananganana
8 njandak toembak; 'bral angkat, noetoerkeun
eta oerang Israil ka djĕro
pangkeng, gĕtjos ditoembak doewanana,
eta oerang Israil sarta si awewe
teja, parat beuteungna; [b] seug kandĕg
9 balahi ti oerang Israil. 'Ari noe geus
paraeh djalan balahi teja, [c] doewa laksa
opat reboe djalma. *a* p. 31:6; Djab.
106:30. *b* p. 16:48. *c* 5 Moesa 4:3; 1 Kor. 10:8.

10 Tidinja Pangeran ngandika ka Moesa,
11 kijeu pangandikana: 'Pinĕhas, anak Elasar,
anoe anak panghoeloe Haroen, njirnakeun
bĕndoe kami ka oerang Israil,
koe lantaran eta goemati make goemati
kami di tĕngah maranehanana;
noe matak kami hanteu koengsi mejakkeun
oerang Israil koe lantaran goe-

12 mati kami. 'Koe sabab eta, geura bedja-
keun: Masing njaho, [a] kami ka Pinĕhas
maparin pĕrdjangdjian kami kasalamĕ-
13 tan. 'Nja eta sarta djeung toeroena-
nana pandeurieunana [b] pibogaeun pĕr-
djangdjian kapanghoeloean langgĕng, ti-
na sabab Pinĕhas goemati ka Allahna,
sarta njijeun karapihan tina hal oerang
Israil. *a* Djab. 106 : 31. *b* 1 Sam. 2 : 30.
14 Ari ngaran oerang Israil noe dipaehan,
anoe dipaehan barĕng awewe bangsa
Midian teja, Simri anak Saloe, gĕgĕden
15 ahli karoehoen di oerang Simon. 'Sarta
ngaran awewe noe dipaehan, bangsa
Midian teja, Kosbi anak [a] Soer, anoe
djadi loeloegoe bangsa, njĕkĕl ahli ka-
roehoen di Midian. *a* p. 31 : 8.
16 Ngandika deui Pangeran ka Moesa,
17 kijeu pangandikana: 'Koedoe [a] ngamoe-
soeh ka oerang Midian, sarta sarabĕ-
18 tan; 'karana eta teh pada ngamoesoeh
ka maraneh, koe lantaran tipoe-dajana,
noe koe eta dipake ngadaja ka mara-
neh, dina hal pĕrkara Peor, sarta dina
hal pĕrkara Kosbi, anak gĕgĕden Midi-
an, anoe djadi doeloerna, noe dipaehan
keur poëan balahi, tina hal pĕrkara
Peor teja. *a* p. 31 : 2; Wah. 18 : 6.

## PASAL 26.

Dĕmi sanggeusna balahi teja, Pange-
ran nimbalan ka Moesa djeung ka
Elasar, poetra panghoeloe Haroen, kijeu
2 timbalanana: 'Maraneh [a] koedoe milang
hoeloe sapadjĕmoehan oerang Israil, ti
sĕmĕt oemoer doewa poeloeh taoen ka
loehoer, saähli karoehoen-karoehoenna,
sakoer noe mandjing balad di Israil.
3 'Toeloej Moesa djeung panghoeloe Ela-
sar ngadawoeh ka darinja [b] di tanah
lapang Moab, sisi tji Jordan, pĕlĕbah
4 nagara Jĕriho, kijeu dawoehna: '[Koe-
doe milang noe] ti sĕmĕt oemoer doe-
wa poeloeh taoen ka loehoer; sakoema-
ha timbalan Pangeran ka Moesa djeung
ka oerang Israil, anoe ka loewar ti ta-
nah Mĕsir teja. *a* p. 1 : 2. *b* p. 22 : 1.
5 [a] Roebin, tjikal Israil. Anak-poetoe Roe-
bin: ti Hanok, bangsa oerang Hanok;
6 ti Paloe, bangsa oerang Paloe; 'ti Hes-
ron, bangsa oerang Hesron; ti Karmi,
7 bangsa oerang Karmi. 'Nja eta bangsa-
bangsa oerang Roebin; sarta ari lori-
sanana, opat laksa tiloe reboe toedjoeh
8 ratoes tiloe poeloeh. 'Ari poetra Paloe
9 teja Eliab. 'Ari poetra Eliab teja Nĕ-
moeël, [b] Datan djeung Abiram. Nja eta
Datan djeung Abiram, anoe bakoe di-
saoer gĕmpoengan, anoe pada masejaän
ka Moesa djeung ka Haroen, kaäsoep ba-
toer Korah, basa eta masejaän ka Pange-
10 ran teja. 'Toeloej boemi njalangapkeun
soengoetna, seg njaploek eta djalma, ba-
rĕng djeung Korah, waktoe paeh noe sa-
kait, basa seuneu ngalĕboer eta djalma
noe doewa ratoes lima poeloeh teja;
11 pada didjadikeun totonde. 'Dĕmi anak
Korah mah [c] teu kabawa paraeh.
*a* 1 Moesa 46 : 9; 1 Bab. 6 : 1. *b* p. 16 : 1. *c* 5 Moesa 24 : 16.
12 [a] Anak-poetoe Simon, sabanga-bang-
sana: ti Nĕmoeël, bangsa oerang Nĕ-
moeël; ti Jamin, bangsa oerang Jamin;
13 ti Jakin, bangsa oerang Jakin; 'ti Se-
rah, bangsa oerang Serah; ti Saoel,
14 bangsa oerang Saoel. 'Nja eta bangsa-
bangsa oerang Simon; doewa laksa
doewa reboe doewa ratoes. *a* 1 Moesa
46 : 10; 1 Bab. 4 : 24.
15 [a] Anak-poetoe Gad, sabangsa-bangsa-
na: ti Sĕpon, bangsa oerang Sĕpon; ti
Hagi, bangsa oerang Hagi; ti Soeni,
16 bangsa oerang Soeni; 'ti Osni, bangsa
oerang Osni; ti Heri, bangsa oerang Heri;
17 'ti Arod, bangsa oerang Arod; ti Areli,
18 bangsa oerang Areli. 'Nja eta bangsa-
bangsa anak-poetoe Gad, noeroetkeun
lorisanana, opat laksa lima ratoes.
*a* 1 Moesa 46 : 16; 1 Bab. 5 : 11.
19 [a] Poetra Joeda teja Er djeung Onan;
dĕmi Er djeung Onan geus paraeh di
20 tanah Kanaän. 'Ari anak-poetoe Joe-
da, sabangsa-bangsana: ti Sela, bangsa
oerang Sela; ti Peres, bangsa oerang
Peres; ti Serah, bangsa oerang Serah.
21 'Ari anak-poetoe Peres teja: ti Hesron,
bangsa oerang Hesron; ti Hamoel, bang-
22 sa oerang Hamoel. 'Nja eta bangsa-
bangsa Joeda, noeroetkeun lorisanana,
toedjoeh laksa gĕnĕp reboe lima ratoes.
*a* 1 Moesa 46 : 12; 1 Bab. 4 : 1.
23 [a] Anak-poetoe Isaskar, sabangsa-bang-
sana: ti Tola, bangsa oerang Tola; ti
24 Poewa, bangsa oerang Poena; 'ti Ja-
soeb, bangsa oerang Jasoeb; ti Sim-
25 ron, bangsa oerang Simron. 'Nja eta
bangsa-bangsa Isaskar, noeroetkeun lo-
risanana, gĕnĕp laksa opat reboe tiloe
ratoes. *a* 1 Moesa 46 : 13; 1 Bab. 7 : 1.

26 [a] Anak-poetoe Sĕboeloen, sabangsa-
bangsana: ti Sered, bangsa oerang Se-
red; ti Elon, bangsa oerang Elon; ti
27 Jahlel, bangsa oerang Jahlel. 'Nja eta
bangsa-bangsa oerang Sĕboeloen, noe-
roetkeun lorisanana, gĕnĕp laksa lima
ratoes. a 1 Moesa 46:14.
28 [a] Poetra Joesoep sabangsa-bangsana,
29 Mĕnase djeung Epraim. 'Anak-poetoe
Mĕnase: ti Makir, bangsa oerang Ma-
kir; ari Makir poepoetra Gilad; ti Gi-
30 lad, bangsa oerang Gilad. 'Ijeu anak-
poetoe Gilad: ti Iëser, bangsa oerang
Iëser; ti Helek, bangsa oerang Helek;
31 'ti Asriël, bangsa oerang Asriël; ti Se-
32 kem, bangsa oerang Sekem; 'ti Sĕmida,
bangsa oerang Sĕmida; ti Heper, bangsa
33 oerang Heper. 'Dĕmi Sĕlaphad anak He-
per teu bogaeun anak lalaki, [b] ngan
anak awewe bae; ari ngaran anak Sĕ-
laphad teja Mahla djeung Noa, Hogla,
34 Milka djeung Tirsa. 'Nja eta bangsa-
bangsa Mĕnase; ari lorisanana, lima lak-
sa doewa reboe toedjoeh ratoes.
a 1 Moesa 46:20; 1 Bab. 7:14. b p. 27:1; 36:2.
35 [a] Ijeu anak-poetoe Epraim, sabangsa-
bangsana: ti Soetelah, bangsa oerang
Soetelah; ti Beker, bangsa oerang Be-
ker; ti Tahan, bangsa oerang Tahan.
36 'Sarta ijeu anak-poetoe Soetelah: ti
37 Eran, bangsa oerang Eran. 'Nja eta
bangsa-bangsa anak-poetoe Epraim, noe-
roetkeun lorisanana, tiloe laksa doewa
reboe lima ratoes. Nja eta anak-poetoe
Joesoep sabangsa-bangsana. a 1 Bab. 7:20.
38 [a] Anak-poetoe Binyamin, sabangsa-
bangsana: ti Bela, bangsa oerang Bela;
ti Asbel, bangsa oerang Asbel; ti Ahi-
39 ram, bangsa oerang Ahiram; 'ti Sĕ-
poepam, bangsa oerang Sĕpoepam; ti
40 Hoepam, bangsa oerang Hoepam. 'Ari
poetra Bela teja Arĕd djeung Naäman;
[ti Arĕd,] bangsa oerang Arĕd; ti Naä-
41 man, bangsa oerang Naäman. 'Nja eta
anak-poetoe Binyamin, sabangsa-bang-
sana; ari lorisanana, opat laksa lima re-
boe gĕnĕp ratoes. a 1 Moesa 46:21; 1 Bab. 7:6.
42 [a] Ijeu anak-poetoe Dan, sabangsa-
bangsana: ti Soeham, bangsa oerang
Soeham. Nja eta bangsa-bangsa Dan,
43 sabangsa-bangsana. 'Djoemlah bangsa-
bangsa oerang Soeham, noeroetkeun lo-
risanana, gĕnĕp laksa opat reboe opat
ratoes. a 1 Moesa 46:23.

44 [a] Anak-poetoe Aser, sabangsa-bangsa-
na: ti Jimna, bangsa oerang Jimna;
ti Jiswi, bangsa oerang Jiswi; ti Bĕ-
45 ria, bangsa oerang Bĕria. 'Ti poetra
Bĕria teja: ti Heber, bangsa oerang He-
ber; ti Malkiël, bangsa oerang Malkiël.
46 'Ari ngaran poetra Aser noe awewe,
47 nja eta Sarah. 'Nja eta bangsa-bangsa
anak-poetoe Aser, noeroetkeun lorisa-
nana, lima laksa tiloe reboe opat ratoes.
a 1 Moesa 46:17; 1 Bab. 7:30.
48 [a] Anak-poetoe Naptali, sabangsa-bang-
sana: ti Jahsel, bangsa oerang Jahsel;
49 ti Goeni, bangsa oerang Goeni; 'ti Je-
ser, bangsa oerang Jeser; ti Silem, bang-
50 sa oerang Silem. 'Nja eta bangsa-bang-
sa Naptali, sabangsa-bangsana; ari lori-
sanana, opat laksa lima reboe opat ra-
toes. a 1 Moesa 46:24; 1 Bab. 7:13.
51 Nja eta lorisan anak-poetoe Israil, [a]
gĕnĕp kĕti sareboe toedjoeh ratoes tiloe
poeloeh. a p. 1:46.
52 Ngandika deui Pangeran ka Moesa, ki-
53 jeu pangandikana: 'Nja ka eta koedoe
didoeoemkeun tanah, sina djadi milikna,
54 noeroetkeun rejana ngaran. 'Ka [a] noe
loba gĕdean milikna, ka noe saeutik
leutikan milikna; hidji-hidji dibereana-
55 na milik sing sakadar lorisanana. 'Ki-
toe ge tanah teh didoeoemkeunana koe-
doe [b] koe lantaran lotĕre; dimilikkeu-
nana noeroetkeun ngaran kaom karoe-
56 hoenna. 'Didoeoemkeunana milikna sing
tĕroes djeung lotĕre, ka noe loba djeung
ka noe saeutik. a p. 33:54. b Jos. 14:2.
57 Sarta ijeu lorisan ahli Lewi, [a] sabang-
sa-bangsana: ti Gerson, bangsa oerang
Gerson; ti Kahat, bangsa oerang Kahat;
58 ti Mĕrari, bangsa oerang Mĕrari. 'Ijeu
bangsa-bangsa Lewi: bangsa oerang Lib-
ni, bangsa oerang Hebron, bangsa oe-
rang Mahli, bangsa oerang Moesi, bang-
sa oerang Korah. Ari Kahat poepoetra
59 Amram. 'Ari geureuha Amram [b] djĕnĕ-
nganana Jokebed poetra Lewi, noe dio-
wokeun pikeun Lewi di Mĕsir; sarta nja
eta pikeun Amram ngowokeun Haroen
djeung Moesa, sarta Mirjam, saderekna
60 noe istri. 'Ari noe diowokeun pikeun
Haroen, nja eta Nadab djeung Abihoe,
61 Elasar djeung Itamar. 'Dĕmi Nadab
djeung Abihoe paraeh, [c] basa ngahatoer-
keun seuneu sedjen ka pajoeneun Pa-
62 ngeran teja. 'Ari lorisan ahli Lewi doe-

wa laksa tiloe reboe, sakoer noe lalaki,
ti sĕmĕt oemoer saboelan ka loehoer;
[d] karana eta teh dilorisna hanteu tjam-
poer djeung oerang Israil, sabab teu
dipaparin milik di tĕngah oerang Israil.

*a* 1 Moesa 46 : 11; 2 Moesa 6 : 16; 4 Moesa 3 : 17; 1 Bab. 6 : 1. *b* 2 Moesa 6 : 19. *c* 3 Moesa 10 : 2. *d* p. 1 : 49; 18 : 20.

63 Kitoe beunang ngaloris Moesa djeung
panghoeloe Elasar, anoe pada ngaloris
oerang Israil di tanah lapang Moab, sisi
64 tji Jordan, pĕlĕbah nagara Jĕriho. 'Ari
dina eta teh taja pisan djalma ti noe
beunang ngaloris Moesa djeung panghoe-
loe Haroen, anoe pada ngaloris oerang
65 Israil [a] di tĕgal lĕga Sinai teja. 'Wantoe-
wantoe timbalan Pangeran hal eta [b]
tangtoe paraeh di tĕgal lĕga. Boekti pi-
san, djalma eta taja noe kari hidji-hidji
atjan, kadjaba ti Kaleb poetra Jĕpoene
djeung Josoea poetra Noen teja.

*a* p. 1 : 1, 2. *b* p. 14 : 23, 24.

## PASAL 27.

Tidinja ngadareuheusan [a] anak Sĕlap-
had awewe; ari Sĕlaphad teja anak
Heper, anoe anak Gilad, anoe anak Ma-
kir, anoe anak Mĕnase, kaäsoep bangsa
Mĕnase, poetra Joesoep teja; ijeu ngaran
eta anakna awewe: Mahla, Noa, Hogla,
2 Milka djeung Tirsa. 'Toeloej pada marĕk
ka pajoeneun Moesa, djeung ka pajoe-
neun panghoeloe Elasar, djeung ka pa-
joeneun para gĕgĕden, sarta ka hareu-
peun sapadjĕmoehan, di hareupeun la-
wang himah tĕpangan; pok aroendjoe-
3 kan kijeu: 'Poen bapa [b] maot di tĕgal
lĕga. Ari bapa teja [c] hanteu asoep ko-
dian anoe sailon awon ka Pangeran, pĕr-
kawis kodian Korah teja; sajaktosna
pangmaotna tina dosa pribadi; sarĕng
4 hanteu gadoeh anak lalaki. 'Koe naon
noe mawi ngaran poen bapa kĕdah pĕ-
tjat ti tĕngah bangsana, sabab hanteu
gadoeh anak lalaki? Moegi koering sa-
daja dipaparin gadoeh di tĕngah sade-
5 rek-saderek poen bapa. 'Seug koe Moe-
sa [d] eta pĕrkarana dihatoerkeun ka pa-
joeneun Pangeran.

*a* p. 26 : 33; 36 : 2; Jos. 17 : 3. *b* p. 26 : 64. *c* p. 16 : 1, 29. *d* 3 Moesa 24 : 12.

6 Nimbalan Pangeran ka Moesa, kijeu
7 timbalanana: 'Omongan anak Sĕlaphad
teja bĕnĕr; [a] koe maneh koedoe dibere
boga, geusan milik di tĕngah doeloer
bapana; nja milik bapana koe maneh
8 koedoe ditoeroenkeun ka eta. 'Sarta
maneh ka oerang Israil koedoe mitja-
toer, kijeu nja pok: Lamoen aja djalma
paeh, sarta hanteu boga anak lalaki,
seg milikna koe maraneh koedoe di-
9 toeroenkeun ka anakna awewe. 'Djeung
oepama teu boga anak awewe, heug
milikna koe maraneh koedoe dibikeun
10 ka doeloerna lalaki. 'Djeung oepama
teu boga doeloer lalaki, toeloej milik-
na koe maraneh koedoe dibikeun ka
11 doeloer bapana lalaki. 'Sarta oepama
bapana teu boga doeloer lalaki, seug
milikna koe maraneh koedoe dibikeun
ka ahlina noe pangdeukeutna ka dinja,
bangsa manehanana, sina kawaris koe
eta. Nja eta teh sing djadi pikoekoeh
hoekoem ka oerang Israil, sakoemaha
timbalan Pangeran ka Moesa teja.

*a* p. 36 : 2.

12 Geus kitoe Pangeran nimbalan ka
Moesa: [a] Maneh koedoe oenggah ka ijeu
goenoeng Abarim, toeloej tendjokeun
tanah, noe koe kami dipaparinkeun ka
13 oerang Israil. 'Dimana geus katendjo
koe maneh, seug maneh bakal dirijoeng-
keun ka bangsa maneh; [b] sakoemaha
Haroen, doeloer maneh, dirijoengkeun,
14 maneh nja kitoe keneh; 'sapedah ma-
raneh [c] moengpang ka timbalan kami
di tĕgal lĕga Sin, kabawa mantangoel
koe padjĕmoehan, hanteu njaroetjikeun
ka kami koe lantaran tjai, di hareu-
peun panon maranehanana teja. ([d] Nja
eta teh tji Mĕriba, di Kades, tĕgal lĕ-
ga Sin.)

*a* 5 Moesa 32 : 48, 49. *b* p. 20 : 24, 28. *c* p. 20 : 12. *d* 5 Moesa 32 : 51.

15 Oendjoekan Moesa ka Pangeran, ki-
16 jeu pioendjoekna: 'Noen Pangeran, [a] Al-
lah ĕrohing sadajana daging! moegi nga-
djĕnĕngkeun hidji djalma, sina njang-
17 king padjĕmoehan; 'anoe bade ka loe-
war ti heulaeunana, sarĕng noe bade
asoep ti heulaeunana; [b] anoe bade nga-
boedalkeun maranehanana, sarĕng noe
bade ngasoepkeun maranehanana; [c] sang-
kan padjĕmoehan Pangeran oelah sa-
pĕrtos domba, noe taja pangangonna.
18 'Ari timbalan Pangeran ka Moesa: Ma-
neh koedoe njokot Josoea anak Noen;
nja eta djalma noe kaäsoepan Roh; seug
19 koe maneh toempangan leungeun, 'sarta
koe maneh djogokeun ka hareupeun

panghoeloe Elasar djeung ka hareupeun
sapadjĕmoehan, bari toeloej paparentah
ka dinja di hareupeun panon marane-
20 hanana. 'Sarta [d] koe maneh teundeu-
nan kamoeljaän maneh sawareh, soe-
paja sapadjĕmoehan oerang Israil pada
21 noeroet ka dinja. 'Ari Josoea teh koe-
doe madĕp ka hareupeun panghoeloe
Elasar, noe koedoe mangnaroskeun Jo-
soea ka pajoeneun Pangeran, make noe
paranti, [e] nja Oerim teja; noeroetkeun
pitoedoeh panghoeloe eta koedoe ka la-
loewar, sarta noeroetkeun pitoedoeh
panghoeloe eta koedoe arasoep, nja Jo-
soea, sarta sakabeh oerang Israil, tĕgĕs
22 sapadjĕmoehan. 'Prak Moesa ngalam-
pahkeun sakoemaha timbalan Pangeran
ka andjeunna teja; eta Josoea koe an-
djeunna ditjandak, didjogokeun ka ha-
reupeun panghoeloe Elasar djeung ka ha-
23 reupeun sapadjĕmoehan. 'Toeloej [f] koe
andjeunna ditoempangan panangan, sar-
ta paparentah ka dinja, sakoemaha pa-
ngandika Pangeran koe lantaran Moesa
teja. *a* p. 16 : 22. *b* 1 Sam. 8 : 20. *c* 1 Radja 22 : 17.
*d* 5 Moesa 34 : 9. *e* 2 Moesa 28 : 30; 1 Sam. 28 : 6.
*f* p. 8 : 10; 5 Moesa 34 : 9.

## PASAL 28.

Aja deui pangandika Pangeran ka Moe-
2 sa, kijeu pangandikana: 'Maneh koe-
doe marentah ka oerang Israil, kijeu
nja omong maneh ka darinja: Koer-
ban kami, [a] kadaharan kami baris koer-
ban kami seuneu, aämbeuan anoe ma-
tak sĕdĕp ka kami, koe maraneh koe-
doe diëstoekeun, dihatoerkeun ka ka-
3 mi dina mangsana. 'Sarta maneh koe-
doe mitjatoer kijeu ka darinja: Nja ijeu
koerban seuneu, noe koe maraneh koe-
doe dihatoerkeun ka Pangeran: [b] anak
domba oemoer sataoen, noe taja tja-
tjadna, sapoë doewa siki, pikoerbaneun
4 doeroekan teu pĕtot-pĕtot. 'Anak dom-
ba noe hidji koe maneh koedoe dipĕ-
takeun wantji isoek, ari anak domba
noe hidji deui koe maneh koedoe di-
pĕtakeun antara sore djeung boerit.
5 'Tambahan sapĕrpoeloeh epa tipoeng lĕ-
mĕs pikoerbaneun kadaharan, ditjam-
poer minjak beunang noetoe, sapara-
6 pat hin. 'Nja eta koerban doeroekan
teu pĕtot-pĕtot, noe geus ditangtoekeun
di goenoeng Sinai, baris aämbeuan ma-
tak sĕdĕp; koerban seuneu baris ka Pa-
7 ngeran. 'Ari koerbanna inoeman sapa-
rapat hin ka anak domba hidji-hidji;
koedoe njitjikeun koerban inoeman ang-
goer baris ka Pangeran, di djĕro ka-
8 soetjian. 'Ari anak domba noe hidji deui
koe maneh koedoe dipĕtakeun antara
sore djeung boerit; dipĕtakeunana sa-
koemaha koerban kadaharan wantji
isoek, sarta sakoemaha koerbanna inoe-
man; koerban seuneu, aämbeuan ma-
tak sĕdĕp baris ka Pangeran.
*a* 3 Moesa 3 : 11; 21 : 6. *b* 2 Moesa 29 : 38.
9 Dĕmi dina poë sabat mah doewa-
doewa anak domba oemoer sataoen, noe
taja tjatjadna, djeung doewa-pĕrpoeloeh
epa tipoeng lĕmĕs pikoerbaneun kada-
haran, ditjampoer minjak, sarta koer-
10 banna inoeman. 'Kitoe koerban doeroe-
kan dina oenggal-oenggal poë sabat; ka-
djaba ti koerban doeroekan teu pĕtot-
pĕtot djeung koerbanna inoeman.
11 Djeung deui [a] dina tanggal boelan
maraneh, eta maraneh koedoe ngaha-
toerkeun koerban doeroekan baris ka
Pangeran: sapi ngora lalaki doewa siki,
domba lalaki sasiki, djeung anak domba
oemoer sataoen toedjoeh siki, noe taja
12 tjatjadna; 'tambahan tiloe-pĕrpoeloeh
epa tipoeng lĕmĕs pikoerbaneun kada-
haran, ditjampoer minjak, ka sapi hi-
dji-hidji; djeung doewa-pĕrpoeloeh epa
tipoeng lĕmĕs pikoerbaneun kadaharan,
ditjampoer minjak, ka domba lalaki noe
13 sasiki; 'sarta sapĕrpoeloeh-sapĕrpoeloeh
epa tipoeng lĕmĕs pikoerbaneun kada-
haran, ditjampoer minjak, ka anak dom-
ba hidji-hidji; koerban doeroekan, aäm-
beuan matak sĕdĕp, koerban seuneu ba-
14 ris ka Pangeran. 'Ari koerbanna inoe-
man, satĕngah hin anggoer ka oenggal
sapi, sapĕrtiloe hin kana domba lalaki,
djeung saparapat hin ka oenggal anak
domba. Kitoe koerban doeroekan dina
oenggal-oenggal pananggalan, noeroet-
15 keun boelanna taoen. 'Sarta koedoe
njanggakeun [b] ĕmbe badot sasiki, pi-
koerbaneun dosa baris ka Pangeran,
djeung koerbanna inoeman; kadjaba ti
koerban doeroekan teu pĕtot-pĕtot.
*a* 1 Sam. 20 : 5; 2 Radja 4 : 23. *b* p. 29 : 5, 11, 16.
16 Djeung deui [a] dina boelan noe mi-
miti, dina tanggal opat wĕlas, paska
17 baris ka Pangeran. 'Ari dina tanggal

lima wĕlas, boelan eta keneh, pesta; toedjoeh poë lilana koedoe ngahakan
18 roti teu ragian. 'Dina poë noe mimiti
[b] koedoe ngadĕg pakoempoelan soetji; didinja maraneh oelah ngalampahkeun
19 pagawean naon-naon. 'Djeung maraneh koedoe ngahatoerkeun koerban seuneu, koerban doeroekan baris ka Pangeran: sapi ngora lalaki doewa siki, domba lalaki sasiki, djeung anak domba, oemoer sataoen, toedjoeh siki; koedoe noe
20 taja tjatjadna. 'Ari pikoerbaneunana kadaharan, noe koe maraneh koedoe disanggakeun: tipoeng lĕmĕs ditjampoer minjak, tiloe-pĕrpoeloeh epa ka oenggal sapi, djeung doewa-pĕrpoeloeh epa
21 kana domba lalaki; 'dĕmi ka noe toedjoeh anak domba mah maraneh koedoe njanggakeun sapĕrpoeloeh-sapĕrpoeloeh epa ka hidji-hidji anak domba.
22 'Sarta badot sasiki pikoerbaneun dosa, baris njijeun karapihan hal maraneh.
23 'Nja eta sakabehna koe maraneh koedoe disanggakeun kadjaba ti koerban doeroekan isoek, noe djadi koerban doe-
24 roekan teu pĕtot-pĕtot. 'Kitoe noe koe maraneh koedoe disanggakeun oenggal-oenggal poë, toedjoeh poë lilana, djadi kadaharan, koerban seuneu, aāmbeuan matak sĕdĕp baris ka Pangeran; disanggakeunana kadjaba ti koerban doeroekan teu pĕtot-pĕtot djeung koerbanna inoe-
25 man. 'Ari [c] dina poë noe katoedjoeh maraneh koedoe ngadĕg deui pakoempoelan soetji; didinja maraneh oelah ngalampahkeun pagawean naon-naon.

*a* 3 Moesa 23:5. *b* 2 Moesa 12:16. *c* 2 Moesa 12:16; 5 Moesa 16:8.

26 Djeung deui mangsa poëan tjikal beubeunangan, tijap-tijap maraneh ka Pangeran ngahatoerkeun koerban kadaharan anjar, [a] dimana geus djĕdjĕg minggoe maraneh teja, eta maraneh koedoe ngadĕg pakoempoelan soetji; didinja maraneh oelah ngalampahkeun pagawean
27 naon-naon. 'Djeung maraneh koedoe ngahatoerkeun koerban doeroekan, pikeun aāmbeuan matak sĕdĕp baris ka Pangeran: sapi ngora lalaki doewa siki, domba lalaki sasiki, djeung anak dom-
28 ba oemoer sataoen toedjoeh siki. 'Ari pikoerbaneunana kadaharan: tipoeng lĕmĕs ditjampoer minjak, tiloe-pĕrpoeloeh epa ka hidji-hidji sapi, doewa-pĕrpoeloeh epa ka domba lalaki noe sasiki,
29 'dĕmi ka noe toedjoeh anak domba mah, sapĕrpoeloeh-sapĕrpoeloeh epa ka hidji-
30 hidji anak domba. 'Ĕmbe badot sasiki, baris njijeun karapihan hal maraneh.
31 'Nja eta sakabehna koe maraneh koedoe disanggakeun kadjaba ti koerban doeroekan teu pĕtot-pĕtot djeung koerbanna kadaharan; koedoe noe taja tjatjadna, sarta tambahan koerbanna inoeman.

*a* 3 Moesa 23:15—22.

## PASAL 29.

Kitoe deui dina boelan noe katoedjoeh, dina tanggal hidji, maraneh koedoe ngadĕg pakoempoelan soetji; didinja maraneh oelah ngalampahkeun pagawean naon-naon; [a] nja poë paranti sĕngek
2 sangkakala eta teh ka maraneh. 'Sarta maraneh koedoe njanggakeun koerban doeroekan, pikeun aāmbeuan matak sĕdĕp baris ka Pangeran: sapi ngora lalaki sasiki, domba lalaki sasiki, djeung anak domba oemoer sataoen toedjoeh
3 siki, noe taja tjatjadna. 'Ari pikoerbaneunana kadaharan: tipoeng lĕmĕs ditjampoer minjak tiloe-pĕrpoeloeh epa kana sapi, doewa-pĕrpoeloeh epa kana
4 domba lalaki, 'dĕmi ka noe toedjoeh anak domba mah, [b] sapĕrpoeloeh epa ka
5 hidji-hidji anak domba. 'Sarta [c] ĕmbe badot sasiki pikoerbaneun dosa, baris nji-
6 jeun karapihan hal maraneh. 'Kadjaba ti koerban doeroekan [d] pananggalan, djeung koerbanna kadaharan, sarta ti koerban doeroekan teu pĕtot-pĕtot, djeung koerbanna kadaharan, sarta koerbanna inoeman, noeroetkeun hoekoemna, pikeun aāmbeuan matak sĕdĕp, koerban seuneu, baris ka Pangeran.

*a* 3 Moesa 23:24. *b* p. 28:31. *c* p. 28:15, 22. *d* p. 28:11.

7 Sarta [a] dina tanggal sapoeloeh, boelan noe katoedjoeh keneh, maraneh koedoe ngadĕg deui pakoempoelan soetji, djeung koedoe pada ngarĕndahkeun diri maraneh; didinja maraneh oelah nga-
8 lampahkeun pagawean naon-naon. 'Sarta maraneh koedoe ngahatoerkeun koerban doeroekan ka Pangeran, aāmbeuan matak sĕdĕp: sapi ngora lalaki sasiki, domba lalaki sasiki, djeung anak domba oemoer sataoen toedjoeh siki; koedoe
9 noe taja tjatjadna. 'Ari pikoerbaneunana kadaharan: tipoeng lĕmĕs ditjampoer minjak, tiloe-pĕrpoeloeh epa kana

sapi, doewa-pĕrpoeloeh epa ka domba
10 lalaki noe sasiki, 'dĕmi ka noe toedjoeh
anak domba mah, sapĕrpoeloeh-sapĕr-
poeloeh epa ka hidji-hidji anak domba.
11 'Embe badot sasiki pikoerbaneun dosa.
Kadjaba ti koerban dosa [b] pingarapih-
keuneun, sarta ti koerban doeroekan-teu
pĕtot-pĕtot, djeung koerbanna kadaha-
ran, sarta koerbanna inoeman.

*a* 3 Moesa 16 : 29. *b* 3 Moesa 16 : 3, 9, 11.

12 Malah-malah [a] dina tanggal lima wĕ-
las, boelan noe katoedjoeh keneh, ma-
raneh koedoe ngadĕg deui pakoempoelan
soetji; didinja maraneh oelah ngalam-
pahkeun pagawean naon-naon, djeung
koedoe milampah pesta ka Pangeran,
13 toedjoeh poë lilana. 'Sarta maraneh koe-
doe ngahatoerkeun koerban doeroekan,
koerban seuneu, aämbeuan matak sĕdĕp
baris ka Pangeran: sapi ngora lalaki ti-
loe wĕlas siki, domba lalaki doewa siki,
djeung anak domba oemoer sataoen opat
wĕlas siki; koedoe noe taja tjatjadna.
14 'Ari pikoerbaneunana kadaharan: ti-
poeng lĕmĕs ditjampoer minjak, tiloe-
pĕrpoeloeh epa ka hidji-hidji sapi anoe ti-
loe wĕlas sapi teja; doewa-pĕrpoeloeh epa
ka hidji-hidji domba lalaki anoe doewa
15 domba lalaki teja, 'djeung sapĕrpoeloeh-
sapĕrpoeloeh epa ka hidji-hidji anak
domba anoe opat wĕlas anak domba
16 teja. 'Sarta ĕmbe badot sasiki pikoer-
baneun dosa. Kadjaba ti koerban doe-
roekan teu pĕtot-pĕtot, koerbanna ka-
daharan, sarta koerbanna inoeman.

*a* 3 Moesa 23 : 34.

17 Dĕmi dina poë noe kadoewa: sapi
ngora lalaki doewa wĕlas siki, domba
lalaki doewa siki, djeung anak domba
oemoer sataoen opat wĕlas siki, noe ta-
18 ja tjatjadna. 'Ari koerbanna kadaharan
djeung koerbanna inoeman kana sapi,
kana domba lalaki djeung kana anak
domba teh noeroetkeun rejana, sing tĕ-
19 roes djeung hoekoem. 'Sarta ĕmbe badot
sasiki pikoerbaneun dosa. Kadjaba ti
koerban doeroekan teu pĕtot-pĕtot,
djeung koerbanna kadaharan, sarta koer-
banna inoeman.
20 Dĕmi dina poë noe katiloe: sapi lalaki
sawĕlas siki, domba lalaki doewa siki,
djeung anak domba oemoer sataoen opat
21 wĕlas siki, noe taja tjatjadna. 'Ari koer-
banna kadaharan djeung koerbanna inoe-
man kana sapi, kana domba lalaki djeung
kana anak domba teh noeroetkeun reja-
22 na, sing tĕroes djeung hoekoem. 'Sarta
badot sasiki pikoerbaneun dosa. Kadja-
ba ti koerban doeroekan teu pĕtot-pĕ-
tot, djeung koerbanna kadaharan, sarta
koerbanna inoeman.
23 Dĕmi dina poë noe kaopat: sapi lalaki
sapoeloeh siki, domba lalaki doewa siki,
djeung anak domba oemoer sataoen
opat wĕlas siki, noe taja tjatjadna.
24 'Koerbanna kadaharan djeung koerban-
na inoeman kana sapi, kana domba lala-
ki djeung kana anak domba teh noe-
roetkeun rejana, sing tĕroes djeung hoe-
25 koem. 'Sarta ĕmbe badot sasiki pikoer-
baneun dosa. Kadjaba ti koerban doe-
roekan teu pĕtot-pĕtot, koerbanna ka-
daharan, sarta koerbanna inoeman.
26 Dĕmi dina poë noe kalima: sapi lalaki
salapan siki, domba lalaki doewa siki,
djeung anak domba oemoer sataoen opat
27 wĕlas siki, noe taja tjatjadna. 'Ari koer-
banna kadaharan djeung koerbanna inoe-
man kana sapi, kana domba lalaki djeung
kana anak domba teh noeroetkeun reja-
28 na, sing tĕroes djeung hoekoem. 'Sarta
badot sasiki pikoerbaneun dosa. Kadjaba
ti koerban doeroekan teu pĕtot-pĕtot,
djeung koerbanna kadaharan, sarta koer-
banna inoeman.
29 Dĕmi dina poë noe kagĕnĕp: sapi lalaki
dalapan siki, domba lalaki doewa siki,
djeung anak domba oemoer sataoen opat
30 wĕlas siki, noe taja tjatjadna. 'Ari koer-
banna kadaharan djeung koerbanna inoe-
man kana sapi, kana domba lalaki
djeung kana anak domba teh noeroet-
keun rejana, sing tĕroes djeung hoe-
31 koem. 'Sarta badot sasiki, pikoerba-
neun dosa. Kadjaba ti koerban doeroe-
kan teu pĕtot-pĕtot, koerbanna kada-
haran, sarta koerbanna inoeman.
32 Dĕmi dina poë noe katoedjoeh: sapi
lalaki toedjoeh siki, domba lalaki doe-
wa siki, djeung anak domba oemoer
sataoen opat wĕlas siki, noe taja tjatjad-
33 na. 'Ari koerbanna kadaharan djeung
koerbanna inoeman kana sapi, kana
domba lalaki djeung kana anak domba
teh noeroetkeun rejana, sing tĕroes
34 djeung hoekoem. 'Sarta badot sasiki
pikoerbaneun dosa. Kadjaba ti koerban
doeroekan teu pĕtot-pĕtot, koerbanna

kadaharan, sarta koerbanna inoeman.
35 [a] Dina poë noe kadalapan panoetoep
pesta ka maraneh; didinja maraneh
oelah ngalampahkeun pagawean naon-
36 naon. 'Djeung koedoe ngahatoerkeun
koerban doeroekan, koerban seuneu,
aämbeuan matak sĕdĕp baris ka Pange-
ran: sapi lalaki sasiki, domba lalaki
sasiki, djeung anak domba oemoer sa-
taoen toedjoeh siki, noe taja tjatjadna.
37 'Koerbanna kadaharan djeung koerban-
na inoeman kana sapi, kana domba
lalaki djeung kana anak domba teh noe-
roetkeun rejana, sing tĕroes djeung hoe-
38 koem. 'Sarta badot sasiki pikoerbaneun
dosa. Kadjaba ti koerban doeroekan teu
pĕtot-pĕtot, djeung koerbanna kadaha-
ran, sarta koerbanna inoeman.

a 3 Moesa 23:36.

39 Tah, kitoe noe koe maraneh koedoe
disanggakeun ka Pangeran dina sagala
pesta maraneh, [a] kadjaba ti sakoer pa-
nadaran maraneh djeung sakoer panga-
bakti maraneh bawaning soeka, sipat
koerban doeroekan, sipat koerban ka-
daharan, sipat koerban inoeman djeung
sipat koerban panarima. a 3 Moesa 7:16;
23:37, 38.

40 Prak Moesa ngadawoeh ka oerang
Israil tĕroes sakoemaha timbalan Pa-
ngeran ka Moesa teja.

## PASAL 30.

Djeung Moesa ngalahir ka para loe-
loegoe kaom-kaom oerang Israil, ki-
jeu lahirna: Ijeu aja deui pĕrkara, noe
2 ditimbalkeun koe Pangeran: 'Lamoen
aja djalma, [a] noe ka loewar nadar ka
Pangeran, atawa ka loewar soempah, aja
pasanggoepanana tjadoe: nja eta teu
meunang ngarobahkeun omonganana;
sakoemaha noe geus ka loewar ti biwir-
na, [b] koedoe dilampahkeun. a 3 Moesa
27:2; 5 Moesa 23:21—23. b Djab. 66:13, 14;
Goer. 5:3, 4.

3 Sarta lamoen aja awewe, noe ka loe-
war nadar ka Pangeran, atawa toeroen
tjadoe, keur di imah bapana, eukeur
4 mangsa ngora: 'ana bapana geus meu-
nang njaho kana nadarna atawa kana
tjadoena, anoe djadi pasanggoepanana
teja, seug bapana repeh ka dinja, pi-
tĕtĕpeun eta sagala nadarna; djeung
sagala tjadoe, anoe djadi pasanggoe-
5 panana teja, pitĕtĕpeun. 'Sabalikna, oe-
pama koe bapana ditjaram keur poëan
meunang njaho mah, eta sagala nadar-
na, atawa tjadoena, anoe djadi pasang-
goepanana teja, moal tĕtĕp; sarta koe
Pangeran tangtoe dihampoera, sabab
6 ditjaram koe bapana. 'Djeung oepama
eta awewe lakian, keur njandang na-
darna atawa djangdji biwirna, aja pa-
7 sanggoepanana tjadoe: 'ana salakina
meunang njaho, dĕmi keur poëan meu-
nang njaho seug repeh ka dinja, pitĕ-
tĕpeun eta nadarna; djeung tjadoena,
anoe djadi pasanggoepanana teja, pitĕ-
8 tĕpeun. 'Tatapi oepama koe salakina
ditjaram keur poëan meunang njaho
mah, diboeroengkeun eta nadar pasang-
goepanana, atawa djangdji biwirna, anoe
djadi pasanggoepanana teja; sarta koe
Pangeran tangtoe dihampoera ka dinja.
9 'Ari moenggoeh nadar randa djeung
popotongan, sakoer tjadoe, anoe djadi
pasanggoepanana, pitĕtĕpeun ka dinja.
10 'Sarta oepama aja noe nadar di djĕro
imah salakina, atawa aja pasanggoepa-
11 nana tjadoe, make soempah: 'ana sa-
lakina geus meunang njaho, seug repeh
ka dinja, hanteu ditjaram, pitĕtĕpeun
eta sagala nadarna; djeung sagala tja-
doena, anoe djadi pasanggoepanana teja,
12 pitĕtĕpeun. 'Sabalikna, oepama diboe-
roengkeun koe salakina keur poëan meu-
nang njaho mah, sakoer noe ka loewar
ti biwirna, boh nadarna, boh tjadoe pa-
sanggoepanana, moal tĕtĕp; koe sala-
kina diboeroengkeun, sarta koe Pangeran
13 tangtoe dihampoera ka dinja. 'Samba-
rang nadar, djeung sambarang soempah
pĕrkara tjadoe, baris mĕpĕrih diri, sa-
laki noe kongang nĕtĕpkeun inja, sarta
salaki noe kongang ngaboeroengkeun
14 inja. 'Tatapi oepama salakina repeh bae
ka dinja sapoë doewa poë mah, nanda-
keun nĕtĕpkeun sagala nadarna, atawa
sagala tjadoe pasanggoepanana; pangnĕ-
tĕpkeunana teh, sabab repeh ka dinja
15 keur poëan meunang njaho. 'Sarta oe-
pama koe salakina diboeroengkeun sang-
geusna meunang njaho, salakina noe pi-
16 nanggoengeun kadorakaänana.'Noe tadi
teh pikoekoeh, anoe koe Pangeran ditim-
balkeun ka Moesa, antara salaki ka pama-
djikanana, antara bapa ka anakna awe-
we, keur mangsa ngora, di imah bapana.

## PASAL 31.

Geus kitoe Pangeran ngandika ka Moe-
2 sa, kijeu pangandikana: 'Maneh [a] geu-
ra malĕskeun oerang Israil ka oerang
Midian; sanggeus kitoe [b] maneh bakal
3 dirijoengkeun ka bangsa maneh. 'Seug
Moesa ngalahir ka djalma-djalma, kijeu
lahirna: Maraneh koedoe sadija djalma
ti lĕbah maraneh baris pĕrang, sina
ngaroeroeg ka oerang Midian, ngeuna-
4 keun balĕsan Pangeran ka Midian. 'Sa-
kaom sareboe sakaom sareboe, ti saka-
beh kaom Israil, koedoe koe maraneh
5 diinditkeun pĕrang. 'Prak ti bareboe-
reboe oerang Israil ditjorok sakaom
sareboe, salaksa doewa reboe, pada sa-
6 dija kana pĕrang. 'Toeloej eta noe sa-
kaom sareboe teh koe Moesa dipiwa-
rang leumpang pĕrang, nja maraneha-
nana sarta djeung [c] Pinĕhas, poetra
panghoeloe Elasar teja, kana pĕrang,
sarta Pinĕhas dibahanan [d] parabot soe-
tji djeung [e] tarompet panjĕngekan teja.
7 'Pek eta teh mĕrangan ka Midian, sa-
koemaha timbalan Pangeran ka Moesa
teja, sarta [f] pada maehan sakoer noe
8 lalaki. 'Malah radja-radja Midian ge pa-
da dipaehan, djaba ti sakoer noe kasa-
rabĕt; nja eta [g] Ewi, Rekem, Soer, Hoer
djeung Reba, lima radja Midian. Tjatja-
kan Balhoem anak Beor teja [h] dipaehan
9 koe pĕdang. 'Ari awewe Midian djeung
anak-anakna koe oerang Israil didjarah;
sarta sakabeh sasatoanana, sakabeh
ingon-ingonna, djeung sakabeh arta-ban-
10 dana dirajah.'Ari sakabeh nagarana, ĕng-
gonna tjaritjing, djeung sakabeh kam-
poeng-kampoengna, diharoeroean koe
11 seuneu. 'Geus kitoe [i] sakabeh bojongan
djeung sakabeh beubeunangan, bangsa
manoesa djeung bangsa sasatoan, dibara-
12 wa; 'sĕdjana eta djarahan, djeung eta beu-
beunangan, sarta djeung bojongan teja
dek disanggakeun ka Moesa, djeung ka
panghoeloe Elasar, sarta ka padjĕmoe-
han oerang Israil, kana pasanggrahan, [j]
ka tanah lapang Moab, noe di sisi tji
Jordan, pĕlĕbah nagara Jĕriho teja.

*a* p. 25 : 17. *b* p. 27 : 13. *c* p. 25 : 7. *d* p. 14 : 44; 1 Sam. 4 : 5. *e* p. 10 : 9. *f* 5 Moesa 20 : 13. *g* Jos. 13 : 21. *h* p. 31 : 16. *i* 5 Moesa 20 : 14. *j* p. 26 : 3.

13 Tidinja Moesa, djeung panghoeloe Ela-
sar, sarta sakabeh gĕgĕden padjĕmoe-
han pada ka loewar, mapag eta djal-
ma-djalma ka loewareun pasanggrahan.
14 'Seug Moesa bĕndoe ka sakoer noe nga-
geugeuh balad, ka para kapala noe njĕ-
kĕl sareboe, djeung ka para kapala noe
njĕkĕl saratoes, noe paroelang ngaroe-
15 roeg pĕrang. 'Ngalahir Moesa ka dari-
nja: Naha sakabeh awewe koe mara-
16 neh dihiroepan? 'Mapan nja eta pisan
anoe djadi matak oerang Israil migawe
kasalahan ka Pangeran, lantaranana
tarekah [a] Balhoem, hal pĕrkara si Peor
teja, tĕmahna datang balahi ka pa-
17 djĕmoehan Pangeran. 'Mana ajeuna [b]
geura paehan sakoer lalaki di lĕbah ba-
roedak, djeung koedoe maehan sakoer
awewe anoe njaho di lalaki, geus njo-
18 rang didjima. 'Dĕmi sakabeh baroedak
awewe anoe tatjan njaho di lalaki mah,
19 hiroepan keur maraneh. 'Djeung deui
maraneh koedoe masanggrahan heula
ti loewareun pasanggrahan, [c] toedjoeh
poë lilana; sakoer noe maehan djalma,
djeung sakoer noe antĕl ka noe paeh
kasabĕt, koedoe pada mĕrĕsihan diri
dina poë noe katiloe sarta dina poë
noe katoedjoeh, nja diri maraneh sarta
20 djeung djarahan maraneh. 'Sarta saroe-
paning papakean, djeung saroepaning
parabot koelit, kitoe deui saroepaning
boewatan boeloe ĕmbe djeung saroepa-
ning parabot kai koedoe dibĕrĕsihan.

*a* p. 25 : 1, 2, 18; Wah. 2 : 14. *b* Hak. 21 : 11. *c* p. 19 : 11.

21 Tidinja panghoeloe Elasar ngalahir ka
pradjoerit, noe laleumpang pĕrang teja:
Ijeu pikoekoeh toret, anoe koe Pange-
22 ran ditimbalkeun ka Moesa: 'Ari ĕmas,
djeung perak, djeung tambaga, djeung
23 beusi, djeung radjasa, sarta timah, 'sa-
kabeh bae barang anoe tahan aboes
kana seuneu, koedoe koe maraneh disina
njorang seuneu, soepajana bĕrĕsih; ma-
lah-malah koedoe dibĕrĕsihan koe [a] tjai
pamĕrĕsihan; dĕmi sakabeh barang anoe
hanteu tahan aboes kana seuneu mah,
koedoe koe maraneh disina njorang tjai.
24 'Djeung maraneh dina poë noe katoe-
djoeh koedoe pada njeuseuh papakean
maraneh, seg maraneh bĕrĕsih; kakara
meunang arasoep deui ka pasanggra-
han.

*a* p. 19 : 9.

25 Geus kitoe Pangeran nimbalan ka
26 Moesa, kijeu timbalanana: 'Maneh koe-

doe milang hoeloe beubeunangan dja-
rahan, bangsa manoesa djeung bangsa
sasatoan; nja maneh, djeung panghoeloe
Elasar, sarta loeloegoe-loeloegoe ahli
27 karoehoen padjĕmoehan. 'Seug eta beu-
beunangan parokeun ka noe njabak pĕ-
rang, anoe boedal ngaroeroeg teja, [a] sar-
28 ta ka ahli padjĕmoehan noe loba. 'Djeung
maneh koedoe njokot tjoeke baris ka
Pangeran, ti pradjoerit anoe boedal nga-
roeroeg teja, ti lima ratoes njokot hidji,
sipat manoesa, sipat sapi, sipat kalde
29 djeung sipat ĕmbe-domba. 'Ditjokotna
koe maneh ti noe saparona teja; seug
bikeun ka panghoeloe Elasar; pihatoe-
30 raneun Pangeran. 'Dĕmi ti noe saparo
deui, doeoeman oerang Israil noe loba,
maneh koedoe njokot hidji ti lima poe-
loeh, sipat manoesa, sipat sapi, sipat
kalde djeung sipat ĕmbe-domba, naon
bae sasatoan; seug bikeun ka ahli-ahli
Lewi, anoe poerah ngadjaga kana dja-
gaän balandongan Pangeran. a Jos. 22:8;
1 Sam. 30:24.

31 Prak Moesa djeung panghoeloe Ela-
sar ngalampahkeun sakoemaha timba-
32 lan Pangeran ka Moesa teja. 'Ari geus
kitoe, beubeunangan, sakarina rajahan
anoe beunang ngarajah bala noe pĕ-
rang teja, nja ijeu: domba, gĕnĕp kĕti
33 toedjoeh laksa lima reboe; 'sapi, toe-
34 djoeh laksa doewa reboe; 'kalde, gĕnĕp
35 laksa sareboe. 'Ari djiwa manoesa, bang-
sa awewe noe tatjan njaho di lalaki,
djoemlah tiloe laksa doewa reboe dji-
36 wa. 'Dĕmi geus kitoe, saparona, doe-
oeman anoe boedal pĕrang teja, rejana
domba tiloe kĕti tiloe laksa toedjoeh
37 reboe lima ratoes; 'sarta tjoekena bade
ka Pangeran, tina domba, gĕnĕp ratoes
38 toedjoeh poeloeh lima. 'Ari sapina tiloe
laksa gĕnĕp reboe; sarta tjoekena bade
ka Pangeran toedjoeh poeloeh doewa.
39 'Ari kaldena tiloe laksa lima ratoes;
sarta tjoekena bade ka Pangeran gĕnĕp
30 poeloeh hidji. 'Ari djiwa manoesa sa-
laksa gĕnĕp reboe; sarta tjoekena bade
41 ka Pangeran tiloe poeloeh doewa. 'Toe-
loej eta tjoeke pihatoeraneun Pangeran
koe Moesa dipaparinkeun ka panghoe-
loe Elasar, sakoemaha timbalan Pange-
42 ran ka Moesa teja. - 'Kitoe keneh ti
noe saparo deui, doeoeman oerang Israil
noe loba, noe koe Moesa didoeoeman
43 ti [beubeunangan] pradjoerit teja. 'Ari
eta noe saparo, doeoeman padjĕmoehan
teja, nja ijeu: sipat domba, tiloe kĕti
tiloe laksa toedjoeh reboe lima ratoes.
44 'Ari sapina tiloe laksa gĕnĕp reboe.
45 'Ari kaldena tiloe laksa lima ratoes.
46 'Ari djiwa manoesa salaksa gĕnĕp reboe.
47 'Sarta noe ditjandak koe Moesa ti eta
noe saparo, doeoeman oerang Israil noe
loba teja, nja njandak hidji ti lima poe-
loeh, sipat manoesa djeung sipat sasa-
toan; seug dipaparinkeun ka ahli Lewi,
anoe poerah ngadjaga kana djagaän
balandongan Pangeran, sakoemaha tim-
balan Pangeran ka Moesa teja.

48 Toeloej ngadeuheusan ka Moesa sa-
dajana noe ngageugeuh, noe njarang-
king balad bareboe-reboe, nja para ka-
pala noe njĕkĕl sareboe, djeung para
49 kapala noe njĕkĕl saratoes teja, 'sarta
aroendjoekan ka Moesa: Abdi gampa-
ran mantas marilang hoeloe pradjoerit,
anoe di bawah kawasa abdi; soemoe-
hoen, ti lĕbah toewang koering taja noe
50 kirang djalma hidji-hidji atjan. 'Noe
mawi abdi sadaja ijeu ngahatoerkeun
koerban ka Pangeran, barang anoe ka-
pĕndak, parabot ĕmas, kilat bahoe sa-
rĕng geulang, lelepen, tjĕtjĕpan sarĕng
kangkaloeng, soepaja matak ngadjadi-
keun karapihan hal diri abdi sadaja ka
51 pajoeneun Pangeran. 'Top koe Moesa
djeung panghoeloe Elasar eta ĕmas di-
tampi ti para kapala, sakabeh parabot
52 karadjinan. 'Ari djoemlah ĕmas hatoe-
ran, anoe disanggakeun ka Pangeran,
salaksa gĕnĕp reboe toedjoeh ratoes
lima poeloeh sekel, ti para kapala noe
njĕkĕl sareboe djeung ti para kapala
53 noe njĕkĕl saratoes. 'Ari pradjoerit geus
pada ngarajah keur sorangan-sorangan.
54 'Ana Moesa djeung panghoeloe Elasar
ĕnggeus nampi eta ĕmas ti para kapala
noe njĕkĕl sareboe djeung noe njĕkĕl
saratoes teja, toeloej diasoepkeun kana
himah tĕpangan, [a] djadi pangelingan
keur pimangpaäteun oerang Israil, ka
pajoeneun Pangeran. a 3 Moesa 2:2, 9.

## PASAL 32.

Ari oerang Roebin djeung oerang Gad
[a] loba ingon-ingonna, rosa katjida;
toeloej pada ngilikan tanah Jaser djeung
tanah Gilad; doemadakan, ĕnggon eta

2 piĕnggoneun ingon-ingon. 'Geus kitoe
oerang Gad djeung oerang Roebin nga-
dareuheusan, seug aroendjoekan ka Moe-
sa, djeung ka panghoeloe Elasar, sarta
ka para gĕgĕden padjĕmoehan, kijeu pi-
3 oendjoekna: 'Atarot, Dibon, Jaser, Nim-
ra, Hesbon, Elale, Sĕbam, Nĕbo sarĕng
4 Beon, 'tanah noe koe Pangeran diĕleh-
keun ka hareupeun padjĕmoehan Israil
teja, estoe tanah ingon-ingon, sarĕng
abdi gamparan garadoeh ingon-ingon.
5 'Oendjoekanana deui: Madak-madak ab-
di marĕndak koernija dina sotja gampa-
ran, eta tanah moegi dipaparinkeun ka
abdi-abdi gamparan, bade milik; abdi-
abdi moegi oelah dipiwarang meuntas
tji Jordan. *a* 5 Moesa 3:19.
6 Dĕmi lahiran Moesa ka oerang Gad
djeung ka oerang Roebin: Karah doe-
loer-doeloer maraneh bakal laleumpang
pĕrang, ari diri maraneh mah dek tja-
7 ritjing di dijeu? 'Na koe naon hate oe-
rang Israil koe maraneh dek didjĕleh-
keun meuntas ka tanah, noe koe Pange-
8 ran dipaparinkeun ka dinja? 'Kitoe pi-
san lampah kolot-kolot maraneh, basa
koe kami dititah ti Kades-Barnea, ngi-
9 likan eta tanah teja. 'Bral arindit, tĕ-
pi ka lĕbak Eskol, seg ngilikan eta ta-
nah, [a] toeloej pada ngadjĕlehkeun hate
oerang Israil, datang ka teu daekeun
aboes ka tanah, noe koe Pangeran di-
10 paparinkeun ka dinja. 'Toeloej Pange-
ran djadi bĕndoe dina poë harita, sarta
Pangeran soempah, [b] kijeu timbalanana:
11 'Eta djalma-djalma, noe arindit ti Mĕ-
sir, anoe ti sĕmĕt oemoer doewa poe-
loeh taoen ka loehoer, hamo pinaren-
djoëun eta tanah, [c] anoe koe kami di-
djangdjikeun ka Ibrahim, ka Ishak djeung
ka Jakoeb kalawan soempah teja; sa-
12 bab hanteu mantek anoet ka kami; 'ka-
djaba [d] ti Kaleb anak Jĕpoene, oerang
Kĕnas, djeung Josoea anak Noen; sa-
bab eta teh pada mantek anoet ka Pa-
13 ngeran. 'Djadi Pangeran teh bĕndoe ka
Israil, sarta disina aprak-aprakan di tĕ-
gal lĕga, opat poeloeh taoen lilana, da-
tang ka bejak sabangsa kabeh, noe mi-
gawe goreng di pajoeneun Pangeran
14 teja. 'Doemadakan, maraneh teh hoe-
dang, ngaganti kolot-kolot maraneh, ka-
djadjadian djalma doraka teja, malar
tambah deui kabangĕtan bĕndoe Pa-
15 ngeran ka Israil. 'Karana ari maraneh
oendoer ti poengkoereun Pangeran, tang-
toe koe andjeunna dililakeun deui tji-
tjingna di tĕgal lĕga; djadi maraneh
teh matak roeksak eta sakabeh djalma-
djalma. *a* p. 13:26. *b* p. 14:22. *c* 1 Moesa 50:24.
*d* p. 14:30.
16 Sor mararĕkna ka Moesa, sarta aroen-
djoekan kijeu: Abdi soemĕdja njarijeun
karapjak domba di dijeu, adjang ingon-
ingon abdi, kitoe deui nagara-nagara,
17 pikeun poen anak-anak. 'Seug abdi teh
pada soemĕdja sadija goesak-gasik, leum-
pang ti heulaeun oerang Israil, dong-
kap koe abdi sadaja eta parantos di-
djadjapkeun ka ĕnggonna; doepi poen
anak-anak bade tjaritjing di nagara noe
rareugreug, tina sabab priboemi ijeu ta-
18 nah. 'Abdi teh moal maloendoer ka
imah abdi sadaja, ari oerang Israil ta-
19 tjan ngamilik samilik-samilikna. 'Ka-
rantĕn abdi sadaja hanteu mandang ke-
nging milik sarĕng eta ti peuntaseun
tji Jordan ka-ditoekeun, manawi abdi
sadaja kenging milik ijeu ti peuntaseun
tji Jordan, tĕbeh pangbidjilan panon-
poë.
20 Ari lahiran Moesa ka darinja: Oe-
pama maraneh milampah kitoe pĕtana,
[a] oepama maraneh pada rek sadija ti
21 pajoeneun Pangeran kana pĕrang, 'sarta
maraneh, sakoer noe sadija, bral meun-
tas tji Jordan ti pajoeneun Pangeran,
datang ka andjeunna parantos njingkah-
22 keun moesoehna ti pajoeneunana, 'djeung
eta tanah geus taloek ka pajoeneun Pa-
ngeran: sanggeus kitoe maraneh pimoe-
langeun, sarta hanteu djadi salah ti Pa-
ngeran sarta ti Israil; djeung ijeu ta-
nah pidjadieun milik maraneh di pa-
23 joeneun Pangeran. 'Sabalikna, oepama
maraneh teu milampah kitoe, masing
njaho, maraneh teh dosa ka Pangeran,
sarta tangtoe ngarasa kana dosa ma-
raneh, anoe pimanggihaneun ka mara-
24 neh. 'Prak maraneh njijeun nagara pi-
keun anak-anak maraneh, kitoe deui
karapjak adjang domba-domba mara-
neh; sarta noe tadi ka loewar ti biwir
maraneh, koedoe lalampahkeun.
*a* Jos. 4:12.
25 Pioendjoek oerang Gad djeung oerang
Roebin ka Moesa, kijeu pioendjoekna:
Abdi gamparan sadaja soemĕdja nga-

lampahkeun sakoemaha timbalan gam-
26 paran. 'Poen anak, poen bodjo, ingon-
ingon abdi sarĕng sadajana sasatoan
abdi pitĕtĕpeun di dijeu, di nagara-na-
27 gara Gilad; 'doepi diri abdi sadaja mah,
soegri anoe sadija ngaroeroeg, soemĕ-
dja meuntas ti pajoeneun Pangeran, ba-
de pĕrang, sakoemaha lahiran gampa-
ran teja.
28 Tidinja Moesa ngadawoeh hal pĕr-
kara maranehanana ka panghoeloe Ela-
sar, djeung ka Josoea poetra Noen, sarta
ka para loeloegoe ahli karoehoen kaom-
29 kaom oerang Israil; 'kijeu dawoehan
Moesa ka eta: Oepama oerang Gad
djeung oerang Roebin, sakoer anoe sa-
dija kana pĕrang, mareuntas tji Jordan
reudjeung maraneh ti pajoeneun Pa-
ngeran: dimana tanah teh geus taloek
ka maraneh, seg tanah Gilad bikeun
30 ka darinja geusan milikna. 'Sabalikna,
oepama teu mareuntas reudjeung ma-
raneh bari sadija mah, sina baroga mi-
lik di tĕngah maraneh, di tanah Ka-
31 naän. 'Ngawangsoel oerang Gad djeung
oerang Roebin, kijeu wangsoelanana:
Sakoemaha noe koe Pangeran diandi-
kakeun ka abdi gamparan, nja kitoe
32 abdi sadaja bade milampahkeun. 'Abdi
sadaja sĕdja pisan mareuntas, bari sa-
dija, ti pajoeneun Pangeran, ka tanah
Kanaän, sarĕng abdi teh pada hajang
gadoeh milik ijeu ti peuntaseun tji
Jordan.
33 Seug Moesa ka oerang Gad, ka oerang
Roebin djeung ka satĕngah kaom Mĕ-
nase poetra Joesoep teja, [a] maparinkeun
karadjaän Sihon, radja oerang Emor,
djeung karadjaän Og, radja Basan teja,
tanahna katoet nagarana noe di sawĕ-
wĕngkĕranana, nagara tanah eta sakoe-
34 riling. 'Prak oerang Gad ngadĕgkeun
35 Dibon, Atarot djeung Aroër; 'kitoe deui
36 Atrot-Sopan, Jaser djeung Jogbeha; 'sar-
ta Bet-Nimra djeung Bet-Haran, nagara
noe rareugreug; djeung ngadĕgkeun deui
37 karapjak domba. 'Ari oerang Roebin
ngadĕgkeun Hesbon, Elale djeung Kir-
38 jataim; 'Nĕbo, djeung Baäl-Meon, (pada
diganti ngaran) kitoe deui Sibma. Ari
nagara-nagara, beunangna ngaradĕg-
39 keun, pada dibere deui ngaran. 'Ari oe-
rang [b] Makir, anoe poetra Mĕnase, pada
leumpang ka Gilad, seg dibeunangkeun,
bari njingkirkeun oerang Emor anoe aja
40 di dinja. 'Geus kitoe koe Moesa eta ta-
nah Gilad dipaparinkeun ka Makir poe-
tra Mĕnase teja; toeloej ngĕnggon di
41 dinja. 'Ari Jair, poetra Mĕnase keneh,
bral leumpang, toeloej meunangkeun pi-
desaänana, sarta disĕboetkeun Hawot-
42 Jair. 'Ari Nobah bral leumpang, toeloej
meunangkeun nagara Kĕnat djeung pi-
lĕmboeranana, sarta disĕboetkeun No-
bah, noeroetkeun ngaran pribadi.

*a* 5 Moesa 3 : 12; Jos. 13 : 8; 22 : 4. *b* 1 Moesa 50 : 23.

## PASAL 33.

Ijeu pangleumpangan oerang Israil, noe
boedal ti tanah Mĕsir, sabalad-baladna,
didjĕdjĕran koe Moesa djeung Haroen.
2 'Koe Moesa ditjatĕtan boedal-boedalna,
noeroetkeun pangleumpanganana koe
timbalan Pangeran; sarta nja ijeu pang-
leumpanganana noeroetkeun boedal-boe-
dalna.
3 Broel ngabroel [a] ti Raämses, dina boe-
lan noe mimiti, dina tanggal lima wĕ-
las, boelan noe mimiti; sabada paska,
isoekna, oerang Israil boedal [b] koe pa-
nangan loehoer, kasaksian koe sakabeh
4 oerang Mĕsir. 'Ari oerang Mĕsir teh keur
pada ngoeboer anoe koe Pangeran di-
paehkeun di maranehanana, sakabeh tji-
kal teja; [c] malah ka aällahanana ge
Pangeran nĕrapkeun hoekoeman.

*a* 2 Moesa 12 : 37. *b* 2 Moesa 14 : 8. *c* 2 Moesa 12 : 12.

5 Broel oerang Israil ngabroel ti Raäm-
ses, toeloej masanggrahan [a] di Soekot.
6 'Broel ngabroel ti Soekot, toeloej ma-
sanggrahan [b] di Etam, noe di toengtoeng
7 tĕgal lĕga. 'Broel ngabroel ti Etam, [c] ba-
ralik ka Pi-Hahirot, anoe di hareupeun
Baäl-Sĕpon, toeloej masanggrahan di
8 hareupeun Migdol. 'Broel ngabroel ti
Pi-Hahirot, [d] seg mareuntas, nĕroes la-
oet, bras ka tĕgal lĕga; tidinja ladjoe
di tĕgal lĕga Etam, lalakon tiloe poë;
9 toeloej masanggrahan [e] di Mara. 'Broel
ngabroel ti Mara, toeloej daratang [f] ka
Elim; ari di Elim aja doewa wĕlas soe-
moer tjai djeung toedjoeh poeloeh tang-
kal korma; toeloej masanggrahan di di-
10 nja. 'Broel ngabroel ti Elim, toeloej ma-
11 sanggrahan di sisi laoet Agĕr. 'Broel
ngabroel ti laoet Agĕr, toeloej masang-
12 grahan [g] di tĕgal lĕga Sin. 'Broel nga-
broel ti tĕgal lĕga Sin, toeloej masang-

13 grahan di Dopka. 'Broel ngabroel ti
Dopka, toeloej masanggrahan di Aloes.
14 'Broel ngabroel ti Aloes, toeloej masang-
grahan [h] di Rapidim; ari di dinja han-
teu aja tjai piinoemeun djalma-djalma.
15 'Broel ngabroel ti Rapidim, toeloej ma-
sanggrahan di tĕgal lĕga Sinai.

*a* 2 Mossa 12 : 37. *b* 2 Moesa 13 : 20. *c* 2 Moesa 14 : 2. *d* 2 Moesa 14 : 22. *e* 2 Moesa 15 : 23. *f* 2 Moesa 15 : 27. *g* 2 Moesa 16 : 1. *h* 2 Moesa 17 : 1.

16 Broel ngabroel ti tĕgal lĕga Sinai, toe-
loej masanggrahan [a] di Kibrot-Taäwa.
17 'Broel ngabroel ti Kibrot-Taäwa, toe-
18 loej masanggrahan [b] di Haserot. 'Broel
ngabroel ti Haserot, toeloej masang-
19 grahan [c] di Ritma. 'Broel ngabroel ti
Ritma, toeloej masanggrahan di Rimon-
20 Pares. 'Broel ngabroel ti Rimon-Pares,
21 toeloej masanggrahan di Libna. 'Broel
ngabroel ti Libna, toeloej masanggrahan
22 di Risa. 'Broel ngabroel ti Risa, toeloej
23 masanggrahan di Kĕhelata. 'Broel nga-
broel ti Kĕhelata, toeloej masanggrahan
24 di goenoeng Seper. 'Broel ngabroel ti
goenoeng Seper, toeloej masanggrahan
25 di Harada. 'Broel ngabroel ti Hara-
da, toeloej masanggrahan di Makhelot.
26 'Broel ngabroel ti Makhelot, toeloej ma-
27 sanggrahan di Tahat. 'Broel ngabroel
ti Tahat, toeloej masanggrahan di Te-
28 rah. 'Broel ngabroel ti Terah, toeloej
29 masanggrahan di Mitka. 'Broel ngabroel
ti Mitka, toeloej masanggrahan di Has-
30 mona. 'Broel ngabroel ti Hasmona, toe-
31 loej masanggrahan di Moserot. 'Broel
ngabroel ti Moserot, toeloej masanggra-
32 han [d] di Bĕne-Jaäkan. 'Broel ngabroel
ti Bĕne-Jaäkan, toeloej masanggrahan
33 [e] di Hor-Hagidgad. 'Broel ngabroel ti
Hor-Hagidgad, toeloej masanggrahan
34 di Jotbata. 'Broel ngabroel ti Jotbata,
35 toeloej masanggrahan di Abrona. 'Broel
ngabroel ti Abrona, toeloej masanggra-
36 han [f] di Esion-Geber. 'Broel ngabroel
ti Esion-Geber, toeloej masanggrahan [g]
37 di tĕgal lĕga Sin, nja eta Kades. 'Broel
ngabroel ti Kades, toeloej masanggra-
han [h] di goenoeng Hor, di toengtoeng
38 tanah Edom. 'Geus kitoe panghoeloe
Haroen naek ka goenoeng Hor, noeroet-
keun timbalan Pangeran, seug poepoes
di dinja, mangsa taoen noe kaopat-
poeloeh sanggeus oerang Israil boedal
ti tanah Mĕsir, dina boelan noe kalima,
39 dina tanggal hidji. 'Ari oemoer Haroen,
keur mangsa poepoes dina goenoeng Hor
40 teja, saratoes tiloe likoer taoen. 'Tidinja
[i] radja Arad, oerang Kanaän, anoe tja-
lik di kidoel, di tanah Kanaän, meu-
nang bedja, oerang Israil keur ngada-
tangan.

*a* p. 10 : 11; 11 : 34. *b* p. 11 : 35. *c* p. 13 : 1. *d* 5 Moesa 10 : 6. *e* 5 Moesa 10 : 7. *f* 5 Moesa 2 : 8. *g* p. 20 : 1. *h* p. 20 : 22. *i* p. 21 : 1.

41 Broel ngabroel ti goenoeng Hor, toe-
42 loej masanggrahan di Salmona. 'Broel
ngabroel ti Salmona, toeloej masang-
43 grahan di Poenon. 'Broel ngabroel ti
Poenon, toeloej masanggrahan [a] di Obot.
44 'Broel ngabroel ti Obot, toeloej masang-
grahan [b] di Ije-Abarim, bilangan Moab.
45 'Broel ngabroel ti Ijim, toeloej masang-
46 grahan di Dibon-Gad. 'Broel ngabroel
ti Dibon-Gad, toeloej masanggrahan di
47 Almon-Diblataim. 'Broel ngabroel ti Al-
mon-Diblataim, toeloej masanggrahan
[c] di pigoenoengan Abarim, di hareupeun
48 Nĕbo. 'Broel ngabroel ti pigoenoengan
Abarim, toeloej masanggrahan [d] di ta-
nah lapang Moab, sisi tji Jordan, pĕ-
49 lĕbah nagara Jĕriho. 'Ari masanggra-
hanana di sisi tji Jordan teh, ti sĕmĕt
Bet-Jĕsimot tĕpi ka [e] Abel-Sitim, di ta-
nah lapang Moab.

*a* p. 21 : 10. *b* p. 21 : 11. *c* 5 Moesa 32 : 49. *d* p. 22 : 1. *e* p. 25 : 1; Jos. 2 : 1.

50 Aja deui pangandika Pangeran ka
Moesa, di tanah lapang Moab, sisi tji
Jordan, pĕlĕbah Jĕriho teja, kijeu pa-
51 ngandikana: 'Maneh koedoe mitjatoer
ka oerang Israil, kijeu nja omong ma-
neh ka darinja: Lamoen maraneh geus
mareuntas tji Jordan, asoep ka tanah
52 Kanaän, 'koedoe njalingkirkeun [a] sa-
kabeh priboemi tanah eta ti hareupeun
maraneh, djeung koedoe ngagĕmpoer
sakoer batoena beunang ngaroepakeun;
kitoe deui sakabeh artjana sipat tjitak
koe maraneh koedoe digĕmpoer, djeung
sakabeh pamoedjaänana koe maraneh
53 koedoe dieuweuhkeun. 'Toeloej tanah
teh koe maraneh koedoe dimilik sarta
diĕnggonan; karana eta tanah koe kami
dipaparinkeun nja ka maraneh, soepaja
54 dimilik. 'Dĕmi dimilikna eta tanah koe
maraneh, koedoe dilotĕrekeun ka bang-
sa-bangsa maraneh; [b] ka noe loba gĕ-
dean milikna, ka noe saeutik leutikan
milikna; mana bae noe koe lotĕre di-
toedjoel pibogaeun saoerang-saoerang,

nja eta pibogaeunana; dimilikna teh koe
maraneh sing noeroetkeun kaom ka-
55 roehoen maraneh. 'Sabalikna, oepa-
ma priboemi teja koe maraneh han-
teu disingkirkeun ti hareupeun mara-
neh, geus kitoe, anoe dikarikeun ti ma-
ranehanana, [c] tangtoe minangka tjoe-
tjoek dina panon maraneh sarta mi-
nangka panjotjog dina gigir maraneh;
tangtoe pada njoesoekĕr ka maraneh
dina tanah, anoe koe maraneh diĕng-
56 gonan. 'Ana kitoe mah, sakoemaha pi-
kĕrsaeun kami midamĕl ka darinja teja,
nja kitoe kami tangtoe midamĕl ka
maraneh. *a* 5 Moesa 7:2, 3. *b* p. 26:54. *c* 2 Moesa 23:33; 5 Moesa 7:16; Jos. 23:13; Hak. 2:3.

## PASAL 34.

Aja deui pangandika Pangeran ka Moe-
2 sa, kijeu pangandikana: 'Maneh koe-
doe marentah ka oerang Israil, kijeu nja
omong maneh ka darinja: Lamoen ma-
raneh geus asoep ka tanah Kanaän, nja
ijeu tanah, noe pininggangeun ka ma-
raneh, djadi milik, tanah Kanaän [a] sa-
3 watĕs-watĕsna: 'ari sabeulah ti kidoel,
anoe pikeun maraneh, ti sĕmĕt tĕgal
lĕga Sin, di pĕlĕbah Edom; djadi pi-
watĕseun maraneh ti kidoel, ti toeng-
4 toeng laoet Oejah, tĕbeh wetan. 'Seg
watĕs maraneh sina mengkol ka kidoe-
leun Tandjakan Akrabim, tĕroes ka Sin;
ari kĕbatna sing kidoeleun Kades-Bar-
nea, bras ka Hasar-Adar, sarta tĕroes
5 ka Asmon. 'Ti Asmon watĕsna sina
mengkol ka [b] waloengan Mĕsir, sarta ari
6 kĕbatna ka laoet. - 'Moenggoeh piwatĕ-
seunana ti koelon, nja laoet gĕde anoe
djadi watĕs maraneh; nja eta piwatĕ-
7 seun maraneh ti koelon. - 'Sarta ijeu
noe djadi piwatĕseun maraneh ti kaler:
ti sĕmĕt laoet gĕde koe maraneh koe-
doe ditjirian tĕpi ka goenoeng Hor;
8 'ti goenoeng Hor koe maraneh koedoe
ditjirian tĕpi ka pĕlĕbah asoep ka Ha-
mat; seg watĕs teh sina kĕbat ka Sĕ-
9 dad; 'bras deui watĕs teh ka Sipron,
sarta ari kĕbatna ka Hasar-Enan. Nja
10 eta piwatĕseun maraneh ti kaler. - 'Sar-
ta maraneh koedoe njirian baris piwatĕ-
seun maraneh ti wetan, ti sĕmĕt Hasar-
11 Enan ka Sĕpam; 'ti Sĕpam watĕsna sina
moedoen ka Ribla, noe ti wetaneun
Ain; seg moedoen deui watĕsna, sarta
notog ka sisi laoet Kineret, ti wetan-
12 na; 'seg moedoen deui watĕsna ka tji
Jordan; ari kĕbatna ka laoet Oejah.
Nja eta tanah anoe piadjangeun mara-
neh, sawatĕs-watĕsna, sakoeriling-boeng-
king. *a* 2 Moesa 23:31; Jos. 15. *b* 1 Moesa 15:18.
13 Ngadawoeh Moesa ka oerang Israil,
kijeu dawoehna: Nja eta tanah, noe koe
maraneh koedoe dimilik, make lotĕre;
ari timbalan Pangeran, koedoe dipapa-
rinkeun ka noe salapan kaom sarta
14 ka noe satĕngah kaom. 'Karana kaom
anak-poetoe Roebin, saähli-karoehoenna,
djeung kaom anak-poetoe Gad, saähli-
karoehoenna, [a] geus narampa; kitoe ke-
neh noe satĕngah kaom Mĕnase, geus
15 nampa milikna. 'Nja eta doewa kaom
sarta satĕngah kaom geus pada nampa
milikna peuntaseun tji Jordan, pĕlĕbah
Jĕriho, sabeubah ti wetan, tĕbeh pang-
bidjilan panon-poë. *a* p. 32:33.
16 Aja deui pangandika Pangeran ka
17 Moesa, kijeu pangandikana: 'Ijeu nga-
ran djalma, noe koedoe ngamilikkeun
eta tanah ka maraneh: [a] panghoeloe
18 Elasar djeung Josoea anak Noen. 'Sarta
ti oenggal-oenggal kaom maraneh koe-
doe njokot sagĕgĕden-sagĕgĕden, baris
19 ngabantoe ngamilikkeun tanah. 'Nja
ijeu ngaran eta djalma-djalma: ti kaom
20 Joeda, Kaleb anak Jĕpoene; 'ti kaom
anak-intjoe Simon, Sĕmoeël anak Ami-
21 hoed; 'ti kaom Binyamin, Elidad anak
22 Kislon; 'ti kaom anak-intjoe Dan, gĕ-
23 gĕden Boeki anak Jogli; 'ti anak-in-
tjoe Joesoep: ti kaom anak-intjoe Mĕ-
24 nase, gĕgĕden Haniël anak Epod; 'ari
ti kaom anak-intjoe Epraim, gĕgĕden
25 Kĕmoeël anak Siptan; 'ti kaom anak-
intjoe Sĕboeloen, gĕgĕden Elisapan anak
26 Parnak; 'ti kaom anak-intjoe Isas-
27 kar, gĕgĕden Paltiël anak Asan; 'ti
kaom anak-intjoe Aser, gĕgĕden Ahi-
28 hoed anak Sĕlomi; 'sarta ti kaom anak-
intjoe Naptali, gĕgĕden Pĕdahel anak
29 Amihoed. 'Nja eta noe koe Pangeran
ditimbalkeun koedoe ngabagi milik ka
oerang Israil di tanah Kanaän.
*a* Jos. 14:1; 21:1.

## PASAL 35.

Aja deui pangandika Pangeran ka Moe-
sa [a] di tĕgal lapang Moab, sisi tji
Jordan, pĕlĕbah Jĕriho teja, kijeu pa-

2 ngandikana: 'Maneh koedoe marentah
ka oerang Israil, [b] sina pada mere nagara
ka ahli Lewi, ti milik saboga-bogana,
baris piĕnggoneunana; malah koedoe
pada mere [c] sampalan ka ahli Lewi,
baris eta nagara, sakoeriling-sakoeri-
3 lingna. 'Ari nagara teja keur piĕnggo-
neunana; sarta sampalanana keur tjo-
tjoöanana, djeung keur radja-kajana,
4 sarta keur sakabeh sasatoanana. 'Ari
sampalan nagara, noe koe maraneh koe-
doe dibere ka ahli Lewi teja, ti sĕmĕt
koeta nagara ka-loewarkeun sing sare-
5 boe asta sakoeriling. 'Djeung maraneh
koedoe ngoekoer ti loewareun nagara,
sabeulah ti wetan doewa reboe asta,
sabeulah ti kidoel doewa reboe asta,
sabeulah ti koelon doewa reboe asta,
djeung sabeulah ti kaler doewa reboe
asta; djadi nagarana sing tjlok di tĕ-
ngah; nja kitoe pisampalaneun nagara-
6 nagarana. 'Ari nagara, noe koe maraneh
koedoe dibere ka ahli Lewi teja, [d] nja eta
gĕnĕp nagara panjalindoengan, noe koe
maraneh koedoe dibakoekeun pigeusa-
neun kaboer ka dinja djalma noe mae-
han; djaba ti eta koe maraneh koedoe
dibere deui opat poeloeh doewa nagara.
7 'Djoemlah nagara, noe koe maraneh
koedoe dibere ka ahli Lewi teh, [e] opat
poeloeh dalapan nagara; nja eta djeung
8 sampalanana. 'Moenggoeh eta nagara,
noe koe maraneh koedoe dibere ti bo-
bogaän oerang Israil teja, [f] ti noe loba
koedoe njokot loba, ti noe saeutik njokot
saeutik; hidji-hidji kaom, pimereëunana
ti nagarana ka ahli Lewi teja, sing sa-
kadar milikna noe dimilik. *a* p. 33 : 50.
*b* Jos. 21 : 2. *c* 3 Moesa 25 : 34. *d* 5 Moesa 4 : 41;
19 : 2; Jos. 20. *e* Jos. 21 : 41. *f* p. 26 : 54.

9 Ngandika deui Pangeran ka Moesa,
10 kijeu pangandikana: 'Maneh koedoe mi-
tjatoer ka oerang Israil, kijeu nja omong
maneh ka darinja: Lamoen maraneh
geus meuntas tji Jordan, asoep ka ta-
11 nah Kanaän, 'toeloej [a] koedoe ngara-
dĕgkeun nagara keur maraneh, baris
djadi nagara panjalindoengan keur ma-
raneh, soepaja noe maehan, anoe mae-
han djalma teu dihadja, seg kaboer ka
12 dinja. 'Ari eta nagara sing djaradi pa-
njalindoengan keur maraneh, baris njing-
kiran noe pimalĕseun pati, sangkan noe
maehan oelah wara dipaehan deui, nĕ-
pi ka djonghok ka hareupeun padjĕ-
13 moehan, baris dihoekoeman. 'Ari eta
nagara, noe koe maraneh koedoe di-
bakoekeun teja, pidjadieun nagara pa-
njalindoengan keur maraneh, rejana gĕ-
14 nĕp. 'Tiloe nagara [b] koe maraneh koe-
doe dibakoekeun ti peuntaseun tji Jor-
dan, sarta tiloe nagara koe maraneh
koedoe dibakoekeun di tanah Kanaän;
nja pidjadieun nagara panjalindoengan.
15 'Nja eta gĕnĕp nagara teja keur oerang
Israil, keur semah, sarta keur djalma
noe madjik di tĕngah maraneh; pidja-
dieun panjalindoengan, soepaja saha-
saha noe maehan djalma teu dihadja,
seg kaboer ka dinja. *a* Jos. 20.
*b* 5 Moesa 4 : 41; 19 : 7.

16 Tatapi oepama diteunggeul koe pa-
rabot beusi, toeloej paeh, estoe djalma
maehan eta teh; [a] ari noe maehan pasti
17 koedoe dipaehan deui. 'Sarta oepama
dipĕpĕg koe batoe dina leungeun, anoe
kira-kira matak paeh, toeloej paeh, es-
toe djalma maehan eta teh; ari noe
maehan pasti koedoe dipaehan deui.
18 'Atawa lamoen diteunggeul koe para-
bot kai dina leungeun, anoe kira-kira
matak paeh, toeloej paeh, estoe djalma
maehan eta teh; ari noe maehan pasti
19 koedoe dipaehan deui. 'Anoe pimalĕ-
seun gĕtih, nja eta noe koedoe mae-
han ka noe maehan kitoe; samangsa
20 kapanggih, koedoe dipaehan. 'Kitoe ke-
neh [b] oepama ditondjok bawaning geu-
leuh, atawa dibaledog bawaning nga-
21 rah, toeloej paeh; 'atawa lamoen di-
peupeuh koe leungeun djalan ngamoe-
soeh, toeloej paeh: pasti noe meupeuh
teh koedoe dipaehan deui; estoe djalma
maehan eta teh; anoe pimalĕseun gĕ-
tih koedoe maehan ka noe maehan ki-
toe, samangsa kapanggih. *a* 2 Moesa 21 : 12.
*b* 5 Moesa 19 : 11.

22 Sabalikna, [a] oepama nondjokna ba-
waning goegoep, lain djalan ngamoe-
soeh; atawa maledogna ka dinja koe
parabot naon-naon, lain bawaning nga-
23 rah; 'atawa ninggangkeun ka dinja si-
pat batoe, anoe kira-kira matak paeh,
bawaning teu katendjo, toeloej paeh,
padahal lain ngamoesoeh ka dinja sarta
24 lain mambrih tjilakana: 'toeloej [b] pa-
djĕmoehan koedoe ngahoekoeman pĕr-
kara djalma noe maehan sarta noe pi-

malĕseun gĕtih, noeroetkeun hoekoem
25 ijeu; 'ari eta noe maehan teja koe pa-
djĕmoehan koedoe dileupaskeun ti leu-
ngeun noe pimalĕseun gĕtih, sarta koe
padjĕmoehan koedoe dipoelangkeun ka
nagara panjalindoenganana, anoe tadi
koe manehanana diboeroe; [c] seug koe-
doe tjitjing di dinja tĕpi ka maot pang-
hoeloe gĕde, [d] anoe diminjakan minjak
26 soetji. 'Tatapi oepama noe maehan teja
ka loewar, njorang watĕs nagara pa-
njalindoenganana, anoe koe manehana-
27 na diboeroe teja, 'seg kapanggih koe
noe pimalĕseun gĕtih di loewar watĕs
nagara panjalindoenganana, bari toeloej
noe maehan teja dipaehan koe noe pi-
malĕseun gĕtih: eta teh moal djadi hoe-
28 tang gĕtih; 'karana koedoe tjitjing di
nagara panjalindoenganana, tĕpi ka ma-
ot panghoeloe gĕde; dĕmi sanggeus maot
panghoeloe gĕde mah, seg noe maehan
teja meunang balik ka tanah bogana.

*a* 5 Moesa 19:4. *b* 5 Moesa 19:12, 17, 18. *c* Jos. 20:6. *d* 3 Moesa 21:10.

29 Ari noe tadi teh pikoekoeh hoekoem
ka maraneh, toeroen-toemoeroen, di sa-
30 kabeh ĕnggon maraneh tjitjing. 'Saha-
saha noe maehan djalma, nja eta noe
maehan teja dipaehanana deui [a] koe-
doe noeroetkeun omongan saksi; ngan
saksi hidji teu tjoekoep noeding ka djal-
31 ma, anoe matak pipaeheun. 'Sarta ma-
raneh oelah narima panĕboes, baris nĕ-
boes pati djalma noe maehan, anoe
mandjing dihoekoem paeh; karana pasti
32 koedoe dipaehan. 'Djeung maraneh oe-
lah narima panĕboes, baris nĕboes anoe
kaboer ka nagara panjalindoenganana,
soepaja balik, tjitjing deui dina tanah,
ari tatjan maot panghoeloe gĕde mah.
33 'Djadi maraneh teh oelah nganadjiskeun
kana tanah, anoe diajaän koe maraneh;
karana gĕtih, eta matak nganadjiskeun
kana tanah; sarta tanah teu beunang
dipangnjijeunkeun karapihan pĕrkara
gĕtih, noe dikoetjoerkeun ka dinja, ngan
woengkoel koe lantaran gĕtih djalma
34 noe ngoetjoerkeun eta. 'Mana maraneh
oelah nganadjiskeun tanah, noe diĕng-
gonan koe maraneh, anoe koe kami
dilinggihan di tĕngahna; [b] karana ijeu
kami Pangeran linggih di tĕngah oe-
rang Israil.

*a* 5 Moesa 17:6. *b* 2 Moesa 29:45; 1 Radja 6:13.

## PASAL 36.

Tidinja ngadareuheusan para loeloegoe
ahli karoehoen bangsa anak-poetoe
Gilad, anoe poetra [a] Makir, anoe poe-
tra Mĕnase, kaäsoep bangsa anak-poe-
toe Joesoep; sarta aroendjoekan ka pa-
joeneun Moesa, djeung ka pajoeneun
para gĕgĕden, loeloegoe ahli karoehoen
2 di oerang Israil, 'kijeu pioendjoekna:
Djoeragan [b] ditimbalan koe Pangeran
ngamilikkeun eta tanah ka oerang Is-
rail nganggo lotĕre; [c] sarĕng djoera-
gan koe Pangeran ditimbalan maparin
milik Sĕlaphad, doeloer simkoering te-
3 ja, ka anak-anakna awewe. 'Geus ki-
toe, saoepami eta teh lakian ka salah-
sahidji anak-poetoe kaom oerang Israil
noe sanes, tinangtos milikna dikirang-
keun ti milik karoehoen simkoering, di-
tambahkeun ka milik kaom, anoe koe
eta diasoepan; ana kitoe mah ĕlot milik
4 simkoering dikirangan. 'Sarĕng dimana
geus dongkap ka taoen [d] kasoekaän
oerang Israil, tinangtos milik awewe
teja ditambahkeun ka milik kaom, anoe
diasoepan koe eta; ana kitoe mah mi-
lik eta dikirangkeun tina milik kaom
karoehoen simkoering.

*a* p. 32:39. *b* p. 26:55. *c* p. 27:1. *d* 3 Moesa 25:10.

5 Toeloej Moesa ngadawoeh ka oerang
Israil koe timbalan Pangeran, kijeu da-
woehna: Omongan kaom anak-poetoe
6 Joesoep teja bĕnĕr. 'Ijeu pĕrkara, noe
koe Pangeran ditimbalkeun hal anak
Sĕlaphad teja, kijeu timbalanana: Sina
lakian ka saha bae noe rarasaänana
pihadeëun; ngan lakianana koedoe ka
7 bangsa kaom bapana; 'soepaja milik
oerang Israil oelah pindah, ti kaom ka
kaom deui; satĕgĕsna oerang Israil koe-
doe pada ngarakĕtan ka milik kaom
8 karoehoenna sewang-sewang. 'Ari tijap-
tijap anak awewe, noe kawaris milik
dina salah-sahidji kaom oerang Israil,
lakianana koedoe ka salah-sahidji djal-
ma bangsa kaom bapana, soepaja oe-
rang Israil tĕtĕp ngabogaän milik ka-
9 roehoenna sewang-sewang, 'sarta oelah
aja milik noe pindah ti kaom ka ka-
om deui; satĕgĕsna kaom-kaom oerang
Israil koedoe pada ngarakĕtan ka mi-
likna sorangan-sorangan.
10 Sakoemaha timbalan Pangeran ka

Moesa teja, nja kitoe anak Sĕlaphad
11 teh ngalalampahkeunana. 'Ari Mahla,
Tirsa, Hogla, Milka djeung Noa, anak
Sĕlaphad awewe teja, masing-masing pa-
12 da lakian ka anak oewana; 'djadi la-
kianana ka noe bangsa anak-poetoe Mĕ-
nase poetra Joesoep keneh, anoe ma-
tak milikna tĕtĕp ka kaom bangsa ba-
pana.
13 Tah, kitoe timbalan djeung hoekoem,
noe koe Pangeran ditimbalkeun ka oe-
rang Israil, koe lantaran Moesa, [a] di
tanah lapang Moab, sisi tji Jordan, pĕ-
lĕbah nagara Jĕriho teja. *a* p. 33 : 50.

---

KITAB KALIMA TI MOESA,

NOE KASĔBAT

# TORET PAMINDO.

## PASAL 1.

Ijeu teh piwoeroek, anoe koe Moesa
diwoeroekkeun ka sabangsa Israil, [a] di
peuntaseun tji Jordan, di tĕgal lĕga,
nja di tĕgal lapang, pabĕnĕran Soep, di
antara Paran djeung Topel, Laban, Ha-
2 serot sarta Di-Sahab; 'lalampahan sa-
wĕlas poë ti Horeb, djalan goenoeng
3 Seir, tĕpi ka Kades-Barnea. 'Geus kitoe,
dina taoen noe kaopat-poeloeh, dina boe-
lan noe kasawĕlas, dina tanggal hidji,
Moesa ngawoeroek ka oerang Israil, tĕ-
roes sadajana noe koe Pangeran geus
ditimbalkeun ka andjeunna, datangkeu-
4 neun ka oerang Israil; 'sanggeus Moesa
ngelehkeun Sihon, [b] radja oerang Emor,
anoe tjalik di Hesbon, kitoe deui Og,
radja Basan, anoe tjalik di Astarot, di
5 Edrei. 'Di peuntaseun tji Jordan, di ta-
nah Moab, Moesa ngamimitian nete-
lakeun eta toret; kijeu piwoeroekna:
*a* 4 Moesa 22 : 1. *b* 4 Moesa 21 : 24, 33.

6 Pangeran, Allah oerang, ngandika ka
oerang di Horeb, kijeu pangandikana:
Meudjeuh maraneh tjitjing teh [a] di ijeu
7 goenoeng. 'Djoeng arindit, koedoe la-
leumpang, ngadjoegdjoeg ka pigoenoe-
ngan oerang Emor, djeung ka sakabeh
tatanggana, noe di tanah lapang, di pi-
goenoengan djeung di tanah handap,
kitoe deui noe di kidoel sarta di basisir
laoet; tanah oerang Kanaän sarta djeung
goenoeng Libanon, tĕpi ka tjai gĕde,
8 nja eta tji Prat. 'Masing nganjahokeun,
eta tanah koe kami geus diselehkeun
ka hareupeun maraneh; geura arasoep,
koedoe meunangkeun eta tanah, [b] noe
koe Pangeran didjangdjikeun kalawan
soempah ka karoehoen maraneh, ka
Ibrahim, ka Ishak, djeung ka Jakoeb,
rek dipaparinkeun ka eta djeung ka
toeroenanana ti pandeurieunana teja.
*a* 2 Moesa 19:1; 4 Moesa 10:11, 12. *b* 1 Moesa
12:7; 2 Moesa 13:5.

9 Dina mangsa eta kami mitjatoer
ka maraneh, kijeu tjatoer kami: [a] Teu
kadoega kami teh sorangan ngais ma-
10 raneh. 'Eta maraneh koe Pangeran, Al-
lah maraneh, geus didjĕngkarkeun, wa-
ni ajeuna maraneh geuning geus loba
11 nakĕr, [b] tjara bentang di langit. 'Pa-
ngeran, Allah karoehoen maraneh, moe-
gi-moegi ngawoewoehan deui ka mara-
neh, sareboe patikĕlaneun ajeuna, sarta
moegi-moegi ngabĕrkahan ka maraneh,
sakoemaha pangandikana ka maraneh
12 teja! 'Koemaha kami nja pinanggoe-
ngeun kasoesahan maraneh, kabeurat
maraneh djeung papadoean maraneh
13 ngan sorangan? 'Maraneh geura njeren-
keun djalma palintĕr, nja binangkit, nja
bisa, ti sagala kaom maraneh; koe kami
14 dek didjijeun loeloegoe maraneh. 'Seg
maraneh ngadjawab ka kami, kijeu dja-
wab maraneh: Sae pisan eta pĕrkara,
noe koe andjeun disaoerkeun; mangga,
15 sĕdja ngalampahkeun. 'Toeloej kami njo-

kot loeloegoe kaom-kaom maraneh, djal-
ma palintĕr nja barisa, [c] pek koe kami
didjijeun loeloegoe, njangking maraneh;
kapala njĕkĕl sareboe, kapala njĕkĕl sa-
ratoes, kapala njĕkĕl lima poeloeh djeung
kapala njĕkĕl sapoeloeh; kitoe deui [d]
pangoeroes, noeroetkeun kaom mara-
16 neh. 'Sarta kami dina mangsa eta ma-
rentah ka sagala hakim maraneh, kijeu
parentah kami: Koedoe pada ngadenge-
keun pĕrkara doeloer maraneh, [e] djeung
koedoe pada ngahoekoeman, masing adil,
pĕrkara djalma djeung doeloerna atawa
17 djeung semahna. 'Maraneh dina ngahoe-
koeman [f] poma oelah pilih-kasih; boh
noe leutik, boh noe gĕde, koe maraneh
koedoe didengekeun; papatjoewan oe-
lah sijeun koe pasĕmon djalma; karana
hoekoem teja Allah noe kagoengan; dĕ-
mi pĕrkara noe bangga, noe teu ka-
tjonggah koe maraneh, koedoe datang-
keun ka kami, mangke didengekeun koe
18 kami. 'Sarta kami dina mangsa eta ma-
rentahkeun ka maraneh sakabeh pĕr-
kara, noe koe maraneh koedoe dilam-
pahkeun.

*a* 4 Moesa 11 : 14. *b* 1 Moesa 15 : 5. *c* 4 Moesa 11 : 16. *d* p. 16 : 18. *e* 3 Moesa 19 : 15. *f* p. 16 : 19; Sil. 24 : 23.

19 Broel oerang arindit ti Horeb, seug
njorang satĕgal kabeh, [a] noe lĕga nja
matak sijeun, noe katendjo koe mara-
neh, djalan ka pigoenoengan oerang
Emor, sakoemaha timbalan Pangeran,
Allah oerang, ka oerang teja; toeloej
oerang teh datang, [b] nĕpi ka Kades-
20 Barnea. 'Geus kitoe kami mitjatoer ka
maraneh kijeu: Maraneh ajeuna geus na-
rĕpi ka pigoenoengan oerang Emor, anoe
koe Pangeran, Allah oerang, dikĕrsa-
21 keun dipaparinkeun ka oerang. 'Masing
nganjahokeun, Pangeran, Allah maneh,
geus njelehkeun eta tanah ka hareu-
peun maneh; geura oenggah, beunang-
keun, sakoemaha noe koe Pangeran, Al-
lah karoehoen maneh, diandikakeun ka
maneh teja; poma oelah sijeun, sarta
oelah geder!

*a* p. 8 : 15. *b* 4 Moesa 20 : 1, 14.

22 Tidinja maraneh sakabeh ngadareu-
heusan ka kami, sarta ngaromong kijeu:
[a] Saena miwarang djalma ti heula, sina
manglinglingkeun eta tanah sarta toe-
loej lapor, hal pidjalaneun koering aroeng-
gah ka dinja, djeung hal nagara-naga-
ra, noe bakal didatangan koe koering.
23 'Ari rarasaän kami, eta pĕrkara hade;
seg kami ti lĕbah maraneh njokot doe-
wa wĕlas djalma, ti oenggal kaom sa-
24 oerang. 'Nja eta toeloej aroenggah, nga-
djoegdjoeg ka eta pigoenoengan. Heug
daratang ka lĕbak Eskol, sarta dilongo-
25 kan sakali. 'Tidinja njarokot boeboe-
wahan eta tanah, dibawa toeroen ka
oerang, sarta toeloej pada lapor ka oe-
rang; aromongna: Ari eta tanah, noe
koe Pangeran, Allah oerang, dikĕrsa-
keun dipaparinkeun ka oerang, nja aloes
pisan.

*a* 4 Moesa 13 : 2.

26 Halta [a] maraneh hanteu daek oeng-
gah, anggoer seg maroengpang ka tim-
27 balan Pangeran, Allah maraneh. 'Sarta
maraneh tinggĕlĕndĕng [b] dina himah-
himah maraneh; pada ngaromong kijeu:
Noe matak Pangeran ngaloewarkeun
oerang ti tanah Mĕsir teh, bawaning
geuleuheun ka oerang, kĕrsana njeleh-
keun oerang ka leungeun oerang Emor,
28 malar oerang teh ditoempoer. 'Ka mana
oerang nja pileumpangeun? Doeloer oe-
rang ngaririsi ka hate oerang, pokna:
Eta djalma-djalma nja gĕde nja djang-
koeng, ngoengkoelan ka oerang; nagara-
nagarana nja gĕde nja reugreug, tĕpi
ka langit; malah-malah kaoela di dinja
29 narendjo anak Enak teja. 'Seug kami
mitjatoer ka maraneh: Poma oelah ra-
30 risi sarta oelah sarijeun koe eta! 'Pa-
ngeran, Allah maraneh, anoe angkat
ti heulaeun maraneh, [c] nja eta noe bakal
mangmĕrangkeun maraneh, [d] tĕroes sa-
niskara noe koe andjeunna didamĕl ka
maraneh di Mĕsir, di hareupeun panon
31 maraneh, 'kitoe deui di tĕgal lĕga; ma-
pan katangen koe maneh, eta diri ma-
neh [e] dipangkoe koe Pangeran, Allah
maneh, sakoemaha djalma mangkoe
anakna, sapandjang djalan noe koe ma-
raneh dilakonan, tĕpi ka maraneh da-
32 ratang ka ĕnggon ijeu. 'Nadjan mitja-
toer kitoe ge, maraneh keukeuh bae
teu pĕrtjaja ka Pangeran, Allah mara-
33 neh, 'anoe angkat ti heulaeun maraneh
di djalan, [f] manglinglingkeun pipĕrna-
heun maraneh masanggrahan, ti peuting
di djĕro seuneu, baris noedoehkeun dja-
lan anoe koe maraneh koedoe dilako-
nan, sarta ti beurang di djĕro mega.

*a* 4 Moesa 14. *b* Djab. 106 : 25. *c* Jos. 10 : 14. *d* 2 Moesa 14 : 14. *e* 2 Moesa 19 : 4. *f* 2 Moesa 13 : 21.

34 Barang Pangeran ngadangoe eta sora
pok-pokan maraneh, ladjĕng bĕndoe, sar-
35 ta soempah, kijeu timbalanana: 'Eta
djalma-djalma, bangsa noe goreng teh,
[a] saoerang ge hamo nendjo kana tanah
noe aloes, noe koe kami didjangdji-
keun ka karoehoen maraneh kalawan
36 soempah, rek dipaparinkeun teja; 'djaba
ti Kaleb anak Jĕpoene; nja eta noe
pinendjoĕun; malah kami ka eta djeung
ka anak-intjoena mĕngke maparin ta-
nah, anoe tadi ditintjak koe eta, sape-
dah mantek nja anoet ka Pangeran.
37 'Tjatjakan ka diri kami ge Pangeran
ngabĕndon tina sabab maraneh; tim-
balanana: [b] Maneh oge moal asoep ka
38 dinja. 'Josoea anak Noen, anoe tĕtĕp
di hareupeun maneh, nja eta noe pia-
soepeun ka dinja; [c] koewatan koe ma-
neh; [d] karana nja eta noe bakal nga-
39 milikkeun inja ka Israil. 'Ari baroedak
maraneh, noe koe maraneh diomong-
keun djadi rajahan teja mah, kitoe deui
anak-anak maraneh, noe ajeuna tatjan
njahoĕun hade-goreng, nja eta noe pia-
rasoepeun ka dinja; tanah teh koe ka-
mi bakal dipaparinkeun ka eta, tang-
toe nja eta noe bakal meunangkeun inja.
40 'Dĕmi maraneh mah geura pada malik,
seg arindit, asoep deui ka tĕgal lĕga,
djalan ka laoet Agĕr. *a* 4 Moesa 14:22, 23.
*b* 4 Moesa 20:12. *c* p. 3:28; 31:7. *d* 4 Moesa 34:17.

41 Pok maraneh ngadjawab, kijeu dja-
wab maraneh ka kami: [a] Koering pada
tarima dosa ka Pangeran; koering dek
arindit, sĕdja pĕrang, sakoemaha koe-
ring ditimbalan koe Pangeran, Allah
koering teja. Pek maraneh njoren, hi-
dji-hidji pada make parabotna pĕrang,
pada tamaha, dek aroenggah ka pigoe-
42 noengan. 'Aja timbalan Pangeran ka
kami: Geura ngomong ka darinja kijeu:
Maraneh oelah waka arindit, sarta oe-
lah waka pĕrang; karana kami moal di
tĕngah maraneh; oelah koengsi mara-
neh teh eleh di hareupeun moesoeh ma-
43 raneh. 'Heug kami mitjatoer kitoe ka
maraneh, tatapi maraneh teu ngagoe-
goe, anggoer seg moengpang ka tim-
balan Pangeran, sarta koemalantjang;
44 bral aroenggah ka pigoenoengan. 'Toe-
loej [b] boedal oerang Emor, noe tjaritjing
dina eta pigoenoengan, mapag ka ma-
raneh; broel pada ngoebrak-ngabrik ka
maraneh, [c] sakoemaha lampah njiroean;
eta maraneh disoentroeng-soentroeng-
45 keun di Seir, tĕpi ka Horma teja. 'Toe-
loej maraneh moelang, sarta pada tjeu-
rik di pajoeneun Pangeran, tatapi Pa-
ngeran teu ngamakboel ka panĕda ma-
raneh, teu ngadangoe-dangoe atjan ka
46 maraneh. 'Tidinja maraneh tjaritjing di
Kades, lila katjida, sapandjang maraneh
tjitjing di dinja. *a* 4 Moesa 14:40. *b* 4 Moesa
14:45. *c* Djab. 118:12.

## PASAL 2.

Geus kitoe oerang malik, broel arindit,
asoep deui ka tĕgal lĕga, djalan ka
laoet Agĕr, [a] sakoemaha pangandika
Pangeran ka kami teja; [b] eta oerang
ngoerilingan pigoenoengan Seir, lila ka-
2 tjida. 'Tidinja Pangeran nimbalan ka
3 kami, kijeu timbalanana: 'Meudjeuh ma-
raneh ngoerilingan ijeu pigoenoengan
teh; ajeuna geura pada ngadjoegdjoeg
4 ngaler. 'Sarta maneh koedoe maren-
tah ka djalma-djalma, kijeu nja pok:
Maraneh ajeuna pinjorangeun ka wĕ-
wĕngkĕran [c] doeloer maraneh, anak-in-
tjoe Esaoe, noe ngarĕnggon di Seir; [d] nja
eta tangtoe sarijeuneun koe maraneh,
mana maraneh sing ijatna ngadjaga diri!
5 'Poma oelah roesoeh djeung eta; karana
maraneh koe kami moal dipaparin tanah-
na, nadjan sadjeudjeuh oge; karana [e]
pigoenoengan Seir koe kami dipaparin-
6 keun ka Esaoe, djadi milikna. 'Kaha-
kanan, anoe baris hakaneun maraneh,
koedoe bareuli ti eta koe oewang; ki-
toe deui tjai, anoe baris inoemeun ma-
raneh, koedoe bareuli ti eta koe doewit.
7 'Karana Pangeran, Allah maneh, geus
ngabĕrkahan ka maneh dina sakabeh
pagawean, noe ditjabak koe maneh;
andjeunna noe langkoeng oeninga dina
lalakon maneh di tĕgal noe sakitoe lĕga
teja; [f] ijeu opat poeloeh taoen teh Pa-
ngeran, Allah maneh, njarĕngan ka ma-
8 neh, wani maneh taja kakoerang. 'Toe-
loej oerang madjoe [g] ti doeloer oerang,
anak-poetoe Esaoe, noe ngarĕnggon di
Seir, ti djalan tĕgal lapang, ti Elat
djeung [h] ti Esion-Geber; seug oerang
mengkol, njorang djalan tĕgal lĕga
Moab. *a* p. 1:40. *b* 4 Moesa 20:21. *c* p. 23:7.
*d* 2 Moesa 15:15. *e* 1 Moesa 36:8. *f* p. 8:4.
*g* 4 Moesa 20:21. *h* 4 Moesa 33:35.

9 Tidinja Pangeran nimbalan ka kami:
Maneh oelah ngamoesoeh ka Moab, sarta
oelah dipĕrangan, njijeun roesoeh djeung
eta; karana maneh koe kami moal di-
paparin milik tanahna; karana [a] anak-
intjoe Eloet koe kami dipaparin [b] Ar,
10 djadi milikna. '([c] Oerang Emim noe ta-
dina ngĕnggon di dinja; bangsa gĕde,
nja loba, nja djangkoeng, [d] satjara oe-
11 rang Enak bae. 'Eta ge kaitoeng jaksa,
satjara oerang Enak; dĕmi koe oerang
12 Moab disarĕboet Emim. 'Aja deui noe
tadina ngĕnggon di Seir, [e] nja eta oe-
rang Hor; tatapi eta teh koe anak-poe-
toe Esaoe disingkirkeun ti hareupeu-
nana, datang ka ditoempoer, bari toe-
loej ngĕnggon dina oeroet eta; sakoe-
maha noe koe Israil dilampahkeun ka
tanah milikna, noe koe Pangeran di-
13 paparinkeun ka dinja.) 'Ajeuna geura
darangdan, koedoe mareuntas [f] tji Se-
14 red. Heug oerang meuntas tji Sered. 'Ari
lilana oerang loemakoe ti Kades-Bar-
nea tĕpi ka meuntas tji Sered teja, ti-
loe poeloeh dalapan taoen, datang ka
bejak sabangsa pradjoerit kabeh, leu-
ngit ti tĕngah pasanggrahan, [g] sakoe-
maha noe koe Pangeran dilahirkeun ka
15 darinja, nganggo soempah teja. 'Sama-
lah panangan Pangeran toemĕrap ka
darinja, kĕrsana dieuweuhkeun ti tĕngah
pasanggrahan; boekti, datang ka bejak
sakabeh. *a* 1 Moesa 19:36—38. *b* 4 Moesa
21:15, 28. *c* 1 Moesa 14:5. *d* p. 9:2. *e* 1 Moesa
14:6. *f* 4 Moesa 21:12. *g* 4 Moesa 14:29.

16 Geus kitoe, barang geus bejak eta
sakabeh pradjoerit, paraeh, leungit ti
17 tĕngah bangsa, 'toeloej Pangeran ngan-
dika ka kami, kijeu pangandikana:
18 'Maneh ajeuna pinjorangeun watĕs
19 Moab, nja eta Ar, 'sarta pideukeuteun
ka pĕlĕbah anak-intjoe Amon; poma
oelah dimoesoeh, sarta oelah roesoeh
djeung eta; karana maneh koe ka-
mi moal dipaparin milik tanah anak-
intjoe Amon; karana koe kami dipa-
parinkeun ka anak-intjoe Eloet, djadi
20 milikna. '(Eta ge kaitoeng tanah jaksa;
estoe jaksa noe tadina ngĕnggon di di-
nja, koe oerang Amon disarĕboet Sam-
21 soemim. 'Bangsa gĕde, nja loba, nja
djangkoeng, satjara oerang Enak bae.
Dĕmi koe Pangeran ditoempoer, dileu-
ngitkeun ti hareupeunana, wani koe
eta disingkirkeun, bari toeloej ngĕng-
22 gon dina oeroetna; 'sakoemaha noe koe
andjeunna didamĕl ka anak-poetoe Esaoe,
anoe ngarĕnggon di Seir, basa noem-
poerkeun oerang Hor teja ti hareupeu-
nana, wani koe eta disingkirkeun, bari
toeloej ngarĕnggon dina oeroetna, tĕpi
23 ka mangsa ajeuna. 'Djeung deui [a] oe-
rang Kaptor, anoe boedal ti Kaptor,
noempoerkeun oerang Awim, noe nga-
rĕnggon di Haserim, tĕpi ka Gasa, bari
toeloej ngarĕnggon dina oeroet eta.)
24 'Geura darangdan, arindit, koedoe ma-
reuntas tji Arnon. Masing nganjaho-
keun, eta Sihon, radja Hesbon, oerang
Emor, katoet tanahna, koe kami dise-
lehkeun ka leungeun maneh. Geura prak
beunangkeun; pĕrangan, njijeun roesoeh
25 djeung eta! 'Dina poë ajeuna kami ka
sagala bangsa, di sakolong langit ka-
beh, rek ngamimitian ngeunakeun [b] reu-
was koe maneh sarta sijeun koe ma-
neh; saha-saha noe ngadenge bedja ma-
neh, bakal pada ngadegdeg djeung goe-
mĕtĕr tina sabab maneh. *a* 1 Moesa 10:14;
Jĕr. 47:4. *b* 2 Moesa 15:14—16.

26 Tidinja kami ti tĕgal lĕga Kĕdemot
[a] ngoetoesan ka Sihon, radja Hesbon,
hatoer karahajoean; kijeu omong kami:
27 'Moegi kaoela diidinan njorang tanah
andjeun; anoe rek disaba koe kaoela
djalan gĕde bae, moal njimpang ngen-
28 tja-ngatoehoe. 'Katĕdaän, anoe baris pi-
tĕdaeun kaoela, moegi dibantjang ka
kaoela koe oewang; kitoe deui tjai, anoe
baris piinoemeun kaoela, moegi dipa-
parinkeun ka kaoela koe doewit; ka-
oela ngan hajang njorang koe soekoe
29 bae; 'sakoemaha noe dilampahkeun ka
kaoela koe anak-poetoe Esaoe, noe nga-
rĕnggon di Seir, sarta koe oerang Moab,
noe ngarĕnggon di Ar teja; dongkap
ka kaoela meuntas tji Jordan, asoep
ka tanah, noe koe Pangeran, Allah ka-
oela, dipaparinkeun ka kaoela sakabeh.
30 'Dĕmi Sihon, radja Hesbon, teu daekeun
ngidinan oerang teh njorang tanahna;
wantoe-wantoe Pangeran, Allah maneh,
[b] neuaskeun soekmana sarta ngaheu-
raskeun hatena, pangĕrsana rek dise-
lehkeun ka leungeun maneh, sakoemaha
31 noe boekti ajeuna. 'Timbalan Pangeran
ka kami: [c] Masing nganjahokeun, kami
ngamimitian njelehkeun ka hareupeun

maneh eta Sihon sarta djeung tanahna.
Geura prak beunangkeun, sing datang
32 ka beunang tanahna! 'Toeloej Sihon
boedal, mapag ka oerang, mawa saba-
lana kabeh, ka Jahas; dĕr mĕrangan.
33 'Seug koe Pangeran, Allah oerang, di-
selehkeun ka hareupeun oerang; pek
Sihon, djeung anakna lalaki, barĕng sa-
balana kabeh, koe oerang kasamboet.
34 'Sarta oerang dina mangsa harita meu-
nangkeun sakabeh nagarana; [d] heg oe-
rang ngaharamkeun sakabeh eusi na-
gara, lalaki, awewe djeung baroedak;
taja pisan noe koe oerang dikarikeun.
35 'Ngan sasatoanana [e] koe oerang dira-
jah adjang oerang, sarta djeung djara-
han sakoer nagara, noe koe oerang di-
36 beunangkeun. 'Ti sĕmĕt nagara Aroër,
noe di sisi tji Arnon, sarta ti nagara
noe dina lĕbak, tĕpi ka tanah Gilad,
taja pisan kota noe loehoer, [f] teu ka-
tĕpi koe oerang; kabeh ge koe Pange-
ran, Allah oerang, diselehkeun ka ha-
37 reupeun oerang. 'Ngan maneh teu nga-
deukeutan ka tanah anak-poetoe Amon,
sakoer noe di sisi [g] tji Jabok, djeung ka
sagala nagara pigoenoengan, sarta ka sa-
niskara noe dilarang koe Pangeran, Al-
lah oerang. *a* 4 Moesa 21:21. *b* 2 Moesa 7:3. *c* p. 1:8. *d* p. 20:16. *e* p. 3:7. *f* p. 1:28. *g* 1 Moesa 32:32.

## PASAL 3.

Toeloej oerang mengkol, seug madjoe
deui, djalan ka Basan. [a] Tidinja Og,
radja Basan, boedal, mapag ka oerang,
mawa sabalana kabeh, dek mĕrangan
2 di Edrei. 'Aja timbalan Pangeran ka
kami: Maneh montong sijeun-sijeun koe
eta; karana koe kami rek diselehkeun
ka leungeun maneh, katoet sakabeh ra-
hajatna, sarta djeung tanahna; koe ma-
neh eta koedoe dipigawe, sakoemaha
maneh migawe ka Sihon, radja oerang
3 Emor, anoe tjitjing di Hesbon teja. 'Seug
koe Pangeran, Allah oerang, eta Og,
radja Basan teja oge, diselehkeun ka
leungeun oerang, sarta djeung sakabeh
rahajatna; prak koe oerang disarabĕt,
datang ka djalmana taja noe koe oe-
4 rang dikarikeun. 'Sarta oerang dina
mangsa harita meunangkeun sakabeh
nagarana; taja pisan kota, boga eta,
noe teu dibeunangkeun koe oerang; [b]
gĕnĕp poeloeh nagara, sabilangan Ar-
5 gob, karadjaän Og, di Basan. 'Nja eta
sakabeh nagara rareugreug, pada make
koeta loehoer, panto reudjeung toe-
lak; kadjaba ti nagara ngaboeliklak,
6 loba katjida. 'Kabeh ge koe oerang di-
haramkeun, sakoemaha noe koe oerang
dilampahkeun ka Sihon, radja Hesbon;
[c] nja ngaharamkeun sakabeh eusi na-
gara, lalaki, awewe djeung baroedak.
7 'Dĕmi sakabeh sasatoanana sarta djeung
djarahan nagara-nagara teja mah, koe
8 oerang dirajah adjang oerang. 'Kitoe
oerang dina mangsa harita meunang-
keun eta tanah, dirĕboet ti leungeun
eta doewa radja oerang Emor, anoe di
peuntaseun tji Jordan, ti sĕmĕt tji Ar-
9 non tĕpi ka goenoeng [d] Hermon; '(koe
oerang Sidon eta Hermon teh disĕboet
Sirjon, dĕmi koe oerang Emor mah disĕ-
10 boetna Sĕnir) 'sakabeh nagara tanah
rata, djeung satanah Gilad, sarta sa-
tanah Basan, tĕpi ka Salka djeung Edrei,
noe kaäsoep nagara karadjaän Og, di
11 Basan. '(Karana ngan Og, radja Basan,
anoe masih kari ti sesa jaksa teja. Ho-
reng, pasareanana pasarean beusi, ajana
di [e] Raba, dajeuh oerang Amon; pan-
djangna salapan asta, ari roebakna opat
12 asta, noeroetkeun asta djalma.) 'Nja eta
tanah teja koe oerang dibeunangkeun
dina mangsa harita. Noe ti sĕmĕt Aroër,
anoe di sisi tji Arnon, djeung satĕngah
pigoenoengan Gilad, katoet nagara-na-
garana, [f] koe kami dibere ka oerang
13 Roebin djeung ka oerang Gad. 'Ari se-
sa tanah Gilad, djeung satanah Basan,
karadjaän Og, koe kami dibere ka sa-
tĕngah kaom Mĕnase; sabilangan Ar-
gob, tĕgĕs satanah Basan. (Nja eta noe
14 sok disĕboet tanah jaksa teja. 'Jair anak
Mĕnase nampa sabilangan Argob, tĕpi
ka watĕs oerang Gĕsoer djeung oerang
Maäka; seug Basan teh koe eta disĕ-
boetkeun Hawot-Jair, noeroetkeun nga-
ran pribadi, tĕpi ka mangsa ajeuna.)
15 'Ari ka Makir kami mere tanah Gilad.
16 'Dĕmi noe koe kami dibere ka oerang
Roebin djeung ka oerang Gad, nja eta
ti sĕmĕt Gilad tĕpi ka tji Arnon, tĕ-
ngahna lĕbak, anoe djadi watĕsna, sarta
tĕpi ka tji Jabok, watĕs oerang Amon.
17 'Karampid tanah lapang djeung tji Jor-
dan, anoe djadi watĕsna, [g] ti sĕmĕt Ki-
neret tĕpi ka laoet tanah lapang, nja

eta laoet Oejah, hilireun toetoegan Pis-
ga, ti wetan. *a* 4 Moesa 21 : 33. *b* 1 Radja 4 : 13.
*c* p. 2 : 34. *d* p. 4 : 48. *e* 2 Sam. 12 : 26. *f* 4 Moesa
32 : 33. *g* 4 Moesa 34 : 11.
18 Sarta kami dina mangsa harita ma-
rentah ka maraneh, kijeu parentah ka-
mi: Pangeran, Allah maraneh, mapa-
rin eta tanah ka maraneh, soepaja di-
beunangkeun; [a] eta maraneh, sakoer
djalma pĕrkosa, koedoe mareuntas sarta
masing sadija ti heulaeun doeloer-doe-
19 loer maraneh, oerang Israil. 'Ngan ari
anak-rabi maraneh sarta djeung ingon-
ingon maraneh (da kami teh njaho, [b]
ingon-ingon maraneh loba pisan) sina
tarĕtĕp di djĕro nagara-nagara mara-
neh, anoe koe kami geus dibere ka
20 maraneh; 'datang ka Pangeran mapa-
rin reureuh ka doeloer-doeloer mara-
neh, sapĕrti ka diri maraneh, sarta eta
ge meunangkeun tanah, anoe koe Pa-
ngeran, Allah maraneh, dipaparinkeun
ka darinja di peuntaseun tji Jordan;
didinja maraneh pimoelangeun, masing-
masing ka milikna, noe koe kami di-
21 bere ka maraneh. 'Sarta kami maren-
tah [c] ka Josoea dina mangsa eta, kijeu
parentah kami: Panon maneh geus nen-
djo saniskara, noe koe Pangeran, Al-
lah maraneh, didamĕl ka eta doewa
radja teja; nja kitoe pisan Pangeran
ĕngke ngadamĕl ka sakabeh karadja-
an, anoe bakal disorang koe maneh.
22 'Poma oelah dipikasijeun; [d] karana Pa-
ngeran, Allah maraneh, nja eta noe
mangmĕrangkeun maraneh. *a* 4 Moesa 32 : 20.
*b* 4 Moesa 32 : 1. *c* 4 Moesa 27 : 22. *d* p. 1 : 30.
23 Djeung deui kami noenoehoen ka Pa-
ngeran dina mangsa eta, kijeu panoe-
24 hoen kami: 'Noen Goesti Pangeran! an-
djeun nĕmbean mintonkeun ka abdi an-
djeun kaägoengan andjeun sarĕng pa-
nangan andjeun noe langkoeng kawa-
sa; [a] karantĕn saha teja batara, di la-
ngit atanapi di boemi, anoe bisa njijeun
sapĕrtos dadamĕlan andjeun sarĕng sapĕr-
25 tos kawasa andjeun? 'Moegi-moegi abdi
diidinan meuntas! hajang pisan mireu-
ngeuh eta tanah noe sae, anoe di peun-
taseun tji Jordan; eta pigoenoengan noe
26 sae, sarĕng Libanon! 'Tatapi Pangeran
djadi doeka ka kami [b] koe karana ma-
raneh, noe matak kami hanteu dimak-
boel; ari timbalan Pangeran ka kami:
Meudjeuh; oelah oendjoekan-oendjoe-
27 kan deui ka kami hal pĕrkara eta. 'Koe-
doe oenggah [c] ka poentjak Pisga, bari
seug tjĕngkat, ngalijeuk ngoelon, nga-
ler, ngidoel djeung ngetan, sarta panon
maneh masing awas; karana maneh mo-
28 al meuntas ijeu tji Jordan. 'Djeung koe-
doe paparentah [d] ka Josoea, sarta koe-
watkeun djeung pageuhkeun; karana nja
eta noe pimeuntaseun ti heulaeun eta
djalma-djalma, sarta nja eta noe bakal
ngamilikkeun ka maranehanana eta ta-
nah, anoe pikatendjoëun koe maneh.
29 'Toeloej oerang tjitjing di lĕbak, [e] pĕ-
lĕbah Bet-Peor. *a* Djab. 86 : 8; 89 : 7. *b* p. 4 : 21.
*c* 4 Moesa 27 : 12. *d* p. 1 : 38; 31 : 7. *e* p. 4 : 46.

## PASAL 4.

Ari ajeuna, Israil! dengekeun pikoe-
koeh djeung hoekoem, noe koe ka-
mi diwoeroekkeun ka maraneh, sang-
kan dilampahkeun; soepaja maraneh hi-
roep, sarta arasoep, djeung ngamilik
eta tanah, anoe koe Pangeran, Allah ka-
roehoen maraneh, dipaparinkeun ka ma-
2 raneh. 'Poma maraneh [a] oelah nam-
bahan kana piwoeroek, noe koe kami
diparentahkeun ka maraneh, sarta oe-
lah dikoerangan; nja koedoe pada nges-
toekeun timbalan Pangeran, Allah ma-
raneh, anoe koe kami diparentahkeun
3 ka maraneh. 'Panon maraneh naren-
djo, [b] anoe koe Pangeran didamĕl tina
sabab Baäl-Peor teja; kapan oenggal-
oenggal djalma, noe noeroet ka Baäl-
Peor teh, koe Pangeran, Allah maneh,
ditoempoer, dileungitkeun ti tĕngah ma-
4 neh. 'Balikanan maraneh, anoe pada
ngarakĕtan ka Pangeran, Allah mara-
neh mah, mangsa ajeuna hariroep ka-
5 beh. 'Masing nganjahokeun, kami teh
ngawoeroekkeun ka maraneh pikoekoeh
djeung hoekoem, sakoemaha kami di-
timbalan koe Pangeran, Allah kami,
sangkan maraneh ngalampahkeun kitoe
di djĕro tanah, anoe koe maraneh rek
6 diasoepan, baris dimilik. 'Koedoe pada
diëstoekeun sarta dilampahkeun koe ma-
raneh; karana eta teh ka maraneh tang-
toe matak pintĕr sarta binangkit di
hareupeun panon bangsa-bangsa, noe pi-
meunangeun bedja hal sakabeh pikoe-
koeh teja; meureun ngaromong kijeu:
Ijeu bangsa, noe sakitoe gĕde teh, sa-

estoena bangsa pintĕr sarta binangkit.
7 'Karana [c] mana bangsa noe gĕde teh,
noe sakitoe kaparĕkna koe batara, sa-
pĕrti oerang kaparĕk koe Pangeran, Al-
lah oerang, tijap-tijap oerang sasambat
8 ka andjeunna? 'Sarta [d] mana bangsa
gĕde teh, anoe boga pikoekoeh djeung
hoekoem noe sakitoe adil, sapĕrti ijeu
satoret kabeh, anoe koe kami dibikeun
ka hareupeun maraneh mangsa ajeuna?

*a* p. 12:32: Sil. 30:6; Wah. 22:18. *b* 4 Moesa 25. *c* p. 26:19. *d* Djab. 147:19, 20.

9 Ngan maneh koedoe sing ijatna, sarta
sing tĕmĕn nja ngadjaga diri maneh;
poma oelah mopohokeun kana pĕrkara
noe katarendjo koe panon maneh, sarta
oelah sina njingkir ti hate maneh saoe-
moer-hiroep maneh; [a] malah koe ma-
neh koedoe dinjahokeun ka anak-intjoe
10 maneh; 'nja pĕrkara basa poëan maneh
nangtoeng di pajoeneun Pangeran, Al-
lah maneh, di Horeb teja. Harita Pa-
ngeran nimbalan ka kami: Eta djalma-
djalma koempoelkeun ka kami, rek di-
sina ngadarenge pangandika kami, anoe
koe eta koedoe diadjar, sangkan sarijeu-
neun koe kami sapandjang oemoerna
hariroep di boemi, djeung koedoe koe
11 eta dipapatahkeun ka anak-anakna. 'Toe-
loej maraneh pada marĕk, [b] narangtoeng
di soekoe goenoeng. Dĕmi goenoeng teja
ngagĕdoer koe seuneu, tĕpi ka hate la-
ngit; sarta poëk mongkleng boeta-rata.
12 'Tidinja Pangeran ngandika ka mara-
neh ti djĕro seuneu teja. [c] Gĕntra pa-
ngandika koe maraneh kadenge, tapi teu
13 narendjo roepa; ngan gĕntra bae. 'Seug
andjeunna ka maraneh maparin njaho
pĕrdjangdjianana, noe koe andjeunna ka
maraneh dipiwarang dilampahkeun, nja
eta [d] noe sapoeloeh timbalan teja; ma-
lah koe andjeunna disĕratkeun dina doe-
14 wa papan batoe. 'Djeung kami dina
mangsa eta [e] ditimbalan koe Pangeran,
koedoe ka maraneh ngawoeroekkeun pi-
koekoeh djeung hoekoem, soepaja koe
maraneh dilampahkeun dina tanah, anoe
koe maraneh rek diasoepan djalan meun-
tas, baris dimilik.

*a* p. 6:7; 11:19. *b* 2 Moesa 19:17, 18. *c* 2 Moesa 20:1, 22. *d* 2 Moesa 34:28. *e* 2 Moesa 21:1.

15 Mana maraneh sing tĕmĕn ngadjaga
diri maraneh; karana maraneh teu pi-
san-pisan nendjo roepa, basa poëan Pa-
ngeran ngandika ka maraneh di Horeb,
16 ti djĕro seuneu teja. 'Poma oelah nga-
roeksak maneh, njijeun artja pikeun sĕ-
sĕmbaheun maraneh, roepa brahala, naon
17 bae; titiron lalaki atawa awewe; 'ti-
tiron sato, naon bae, anoe di boemi;
titiron bangsa djangdjangan, naon bae,
18 anoe hibĕr di awang-awang; 'titiron
bangsa noe ngarajap dina taneuh, naon
bae; titiron laoek, naon bae, anoe di
19 tjai-tjai, anoe sahandapeun boemi. 'Sar-
ta maneh oelah tanggah ka langit, nga-
waskeun panon-poë, boelan djeung ben-
tang-bentang, sakoer balad langit, seug
kagembang, pek njĕmbah ka darinja,
sarta ngabakti ka noe koe Pangeran,
Allah maneh, didoeoemkeun ka sakabeh
20 bangsa, noe di sakolong langit. 'Ari ma-
raneh teh koe Pangeran ditjandak, dika-
loewarkeun ti djĕro [a] panglĕboeran beu-
si, nja ti Mĕsir teja, [b] soepaja maraneh
djadi oemat kagoengan andjeunna, sa-
21 koemaha noe boekti ajeuna. 'Djeung
deui [c] Pangeran ngabĕndon ka diri kami
tina hal pĕrkara maraneh, moenggah
andjeunna soempah, [d] kami teh moal
meuntas tji Jordan, moal asoep ka ta-
nah noe aloes, anoe koe Pangeran, Al-
lah maneh, bakal dimilikkeun ka ma-
22 neh. 'Geus poegoeh kami ĕngke maot
di tanah ijeu, moal koengsi meuntas
tji Jordan; dĕmi maraneh mah pimeun-
taseun, sarta meunangkeun eta tanah
23 noe aloes. 'Eta maraneh masing ijatna,
poma oelah mopohokeun ka pĕrdjang-
djian Pangeran, Allah maraneh, anoe
koe andjeunna didamĕl ka maraneh,
seug maraneh njijeun artja pikeun sĕ-
sĕmbaheun maraneh, roepa sakoer anoe
dilarang ka maneh koe Pangeran, Allah
24 maneh teja. 'Karana ari Pangeran, Al-
lah maneh teh, [e] nja seuneu noe nga-
lĕboer, [f] Allah noe langkoeng goemati.

*a* 1 Radja 8:51; Jĕr. 11:4. *b* 2 Moesa 19:5. *c* p. 3:26. *d* 4 Moesa 20:12. *e* p. 9:3; Ibr. 12:29. *f* 2 Moesa 20:5.

25 Lamoen maneh geus boga anak-in-
tjoe, geus lawas dina eta tanah, toeloej
ngaroeksak maneh, njijeun artja, nga-
roepakeun naon-naon, migawe noe go-
reng di pajoeneun Pangeran, Allah ma-
neh, njijeun pibĕndoeëun andjeunna:
26 'kami ajeuna [a] menta saksi langit djeung
boemi pĕrkara maraneh, eta maraneh

tangtoe digĕmpoer sarta tereh pisan,
dileungitkeun tina tanah, anoe koe ma-
raneh rek diasoepan djalan meuntas
tji Jordan, baris dimilik; moal dipan-
djangkeun nja oemoer dina eta tanah;
27 geus poegoeh pisan ditoempoer. 'Djeung
[b] maraneh koe Pangeran bakal dipaba-
lĕntjarkeun, diajakeun di sagala bang-
sa; [c] sarta maraneh pikarieun ngan sa-
eutik di lĕbah bangsa kapir, ĕnggon ma-
28 raneh digiringkeun koe Pangeran. 'Di
dinja maraneh bakal ngabakti ka aäl-
lahan, [d] djidjijeunan leungeun manoesa,
kai djeung batoe, anoe hanteu nendjo,
teu ngadenge, teu njatoe sarta hanteu
29 ngambeu. 'Heug maraneh ti ĕnggon eta
bakal nejangan Pangeran, Allah maneh,
sarta pikapanggiheun; kitoe soteh la-
moen njijar andjeunna tĕroes djeung
hate sarta tĕroes djeung njawa maneh.
30 'Samangsa maneh keur kasoekĕran, ka-
taradjang sagala pĕrkara noe tadi, dina
djaman ahir, [e] didinja maneh tangtoe
balik deui ka Pangeran, Allah maneh,
31 sarta noeroet ka timbalanana. 'Karana
Pangeran, Allah maneh, nja Allah sipat
wĕlas; maneh koe andjeunna moal di-
antĕp, djeung moal diroeksak, sarta mo-
al ngalalikeun pĕrdjangdjian ka karoe-
hoen maneh, noe koe andjeunna dipa-
sihkeun ka darinja, nganggo soempah
teja. *a* p. 30 : 19; 31 : 28. *b* p. 28 : 36, 64. *c* p. 28 : 62.
*d* Djab. 115 : 4; 135 : 15. *e* Roem 11 : 26.

32 Karana [a] geura nanjakeun djaman ka
toekang-toekang, anoe heulaeun ma-
neh, ti watĕs poëan Allah ngadjadikeun
manoesa di boemi, sarta ti sisi langit
nĕpi ka sisi langit deui, lamoen aja deui
pĕrkara noe sakitoe aheng, atawa ka-
33 denge tjara noe kitoe pĕtana? 'Moen
aja bangsa, ngadenge gĕntra Allah, ngan-
dika ti djĕro seuneu, sakoemaha noe
kadenge koe maneh teja, parandene hi-
34 roep? 'Atawa lamoen Allah ngĕrsakeun
soemping, njandak hidji bangsa ti tĕ-
ngaheun bangsa deui, [b] nganggo tjotjoba,
nganggo tanda djeung moedjidjat, ngang-
go pĕrang, nganggo panangan kawasa
[c] sarta asta noe njodor, djeung nganggo
panjingsijeunan bangĕt pisan, tjara sa-
kabehna noe koe Pangeran, Allah ma-
raneh, didamĕl ka maraneh di Mĕsir,
35 di hareupeun panon maneh teja? 'Ka
maneh eta ditendjokeun, soepaja nga-
njahokeun, [d] jen Pangeran teja Allah,
36 taja deui djaba ti eta. 'Nja maneh noe
koe andjeunna disina ngadenge gĕntra
andjeunna ti sawarga, kĕrsana mĕpĕ-
rih ka maneh; toer maneh disina nen-
djo seuneu andjeunna noe sakitoe gĕde
teja di boemi, sarta maneh ngadenge
37 pangandikana ti djĕro seuneu. 'Djeung
tina sabab andjeunna miasih ka karoe-
hoen maneh, sarta toeroenanana ti pan-
deurieunana dipilih, noe matak maneh
seug dika-loewarkeun ti Mĕsir, nganggo
kawasana noe agoeng, [e] sarta disarĕ-
38 ngan pameunteuna; 'kĕrsana njingkah-
keun ti hareupeun maneh bangsa noe
galĕde nja rarosa ti batan maneh; ari
diri maneh diasoepkeun, dipaparin ta-
nahna, djadi milik, sakoemaha noe boek-
39 ti ajeuna. 'Mana maneh ajeuna masing
nganjahokeun, sarta teundeun dina ati,
jen Pangeran noe djoemĕnĕng Allah di
sawarga, di loehoer, kitoe deui di boe-
40 mi, di handap; hanteu aja deui. 'Djeung
koedoe ngestoekeun pikoekoehna djeung
timbalanana, noe koe kami diparentah-
keun ka maneh mangsa ajeuna, soepaja
maneh djamoega, kitoe deui anak ma-
neh pandeurieun maneh, djeung [f] soe-
paja maneh dipandjangkeun nja oemoer
dina tanah, anoe koe Pangeran, Allah
maneh, dipaparinkeun ka maneh, eusia-
neun salalawasna. *a* p. 32 : 7. *b* p. 7 : 19.
*c* 2 Moesa 6 : 5. *d* p. 32 : 39. *e* 2 Moesa 33 : 14.
*f* p. 5 : 33; 6 : 2.

41 Mangsa eta Moesa [a] ngabakoekeun ti-
loe nagara di peuntaseun tji Jordan,
42 tĕbeh pangbidjilan panon-poë; 'soepaja
kaboer ka dinja djalma noe maehan,
anoe maehan batoer teu kalawan nja-
ho, sarta teu geuleuheun ka dinja ti ka-
mari-mangkoekna; sina kaboer ka eta
nagara salah-sahidji, sangkan hiroep;
43 'nja eta [b] Beser, di tĕgal lĕga, dina tanah
rata, pikeun oerang Roebin; djeung Ra-
mot, di Gilad, pikeun oerang Gad; sarta
Golan, di Basan, pikeun oerang Mĕnase.
*a* 4 Moesa 35 : 6, 14. *b* Jos. 20 : 8.

44 Ijeu teh papakon, noe koe Moesa dipa-
45 patahkeun ka oerang Israil; 'nja eta
pĕrtelaän, djeung pikoekoeh, sarta hoe-
koem, noe koe Moesa dilahirkeun ka
oerang Israil, mangsa geus boedal ti Mĕ-
46 sir; 'di peuntaseun tji Jordan, di lĕbak,

pĕlĕbah Bet-Peor, dina tanah Sihon, ra-
dja oerang Emor, anoe tjalik di Hes-
bon, [a] anoe kasamboet koe Moesa djeung
oerang Israil, mangsa geus boedal ti Mĕ-
47 sir; 'seug tanahna dibeunangkeun; ki-
toe deui tanah Og, radja Basan teja;
doewanana radja oerang Emor, anoe di
peuntaseun tji Jordan, tĕbeh pangbidjilan
48 panon-poë; 'ti sĕmĕt Aroër, anoe di sisi
tji Arnon, tĕpi ka goenoeng Sion, [b] nja
49 eta Hermon, 'djeung sakoeriling tanah
lapang, peuntaseun tji Jordan, tĕbeh
pangbidjilan, tĕpi ka laoet tanah lapang,
hilireun toetoegan Pisga teja. *a* p. 1:4.
*b* p. 3:8.

## PASAL 5.

Tidinja Moesa njaoer sabangsa Israil,
bari toeloej dilahiran kijeu: Eh Israil!
dengekeun pikoekoeh djeung hoekoem,
noe koe kami ajeuna rek ditjatoerkeun,
soepaja kadenge koe maraneh; sarta koe
maraneh koedoe diadjar, djeung diës-
toekeun; nja koedoe dilalampahkeun.
2 Pangeran, Allah oerang, [a] ngadamĕl
pĕrdjangdjian ka oerang di Horeb teja.
3 'Pangadamĕl pĕrdjangdjian kitoe Pa-
ngeran teh, lain ka karoehoen oerang,
istoening ka oerang; nja ka diri oerang,
anoe aja di dijeu mangsa ajeuna, sakoer
4 anoe hiroep. 'Pangeran harita [b] ngan-
dika ka maraneh di goenoeng, ti djĕro
5 seuneu, adoe-hareupan. 'Kami teh mang-
sa harita nangtoeng di antara Pangeran
djeung maraneh, nganjahokeun pangan-
dika Pangeran ka maraneh; [c] karana
maraneh pada sijeun tina sabab seuneu
teja, sarta hanteu oenggah ka goenoeng.
[d] Ari pangandikana kijeu: *a* 2 Moesa 19:5.
*b* 2 Moesa 19:18, 19. *c* 2 Moesa 19:16; 20:18.
*d* 2 Moesa 20.

6 Kami ijeu Pangeran, Allah maneh,
anoe ngaloewarkeun maneh ti tanah Mĕ-
sir, ti imah koemawoela.
7 Maneh oelah boga aällahan di pajoe-
neun kami.
8 Maneh oelah ngagambarkeun atawa
ngaroepakeun naon bae noe aja di loe-
hoer, di langit, atawa noe aja di han-
dap, di boemi, kitoe deui noe aja di tjai-
9 tjai, anoe sahandapeun boemi. 'Poma-
poma noe kitoe koe maneh oelah di-
sĕmbah sarta oelah dibakti; karana ka-
mi, Pangeran, Allah maneh, nja Allah
anoe goemati, anoe manggihkeun kasa-
lahan bapa-bapa dina anak-anakna, na-
djan kana toeroenan katiloe djeung kao-
10 pat, sakoer noe geuleuh ka kami; 'sarta
midamĕl kaäsihan ka reboe-reboe, sa-
koer noe njaäh ka kami sarta ngestoe-
keun timbalan kami.
11 Maneh oelah njĕboet kana djĕnĕngan
Pangeran, Allah maneh, dipake teu poe-
goeh; karana Pangeran moal hanteu
njiksa ka noe ngalalaworakeun kana
djĕnĕnganana.
12 Masing ngestoekeun ka poë sabat;
eta koedoe disoetjikeun koe maneh, sa-
koemaha noe ditimbalkeun ka maneh
13 koe Pangeran, Allah maneh. 'Koedoe
baranggawe gĕnĕp poë lilana, ngalam-
14 pahkeun sakabeh pagawean maneh; 'ari
poë noe katoedjoeh nja eta sabat Pa-
ngeran, Allah maneh; didinja maneh
oelah ngalampahkeun pagawean naon-
naon; kitoe deui anak maneh lalaki,
atawa anak maneh awewe, badega ma-
neh lalaki, atawa badega maneh awe-
we, sapi maneh, kalde maneh, atawa
naon bae sato maneh, djeung deui se-
mah, anoe dina lawang maneh; [a] soe-
paja badega maneh lalaki djeung ba-
dega maneh awewe eureun, sapĕrti diri
15 maneh. 'Karana maneh koedoe [b] ma-
sing ingĕt, jen maneh bareto koema-
woela di tanah Mĕsir, sarta maneh koe
Pangeran, Allah maneh, dika-loewarkeun
ti dinja [c] nganggo panangan kawasa,
sarta nganggo asta noe njodor; kitoe
noe matak maneh ditimbalan koe Pa-
ngeran, Allah maneh, koedoe milampah
poë sabat. *a* 2 Moesa 23:12. *b* p. 15:15;
16:12; 24:18. *c* p. 4:34.
16 Koedoe masing hormat ka bapa sarta
ka indoeng, sakoemaha maneh ditimba-
lan koe Pangeran, Allah maneh, soe-
paja maneh dipandjangkeun nja oemoer,
djeung soepaja maneh djamoega dina
tanah, anoe dipaparinkeun ka maneh
koe Pangeran, Allah maneh.
17 Maneh oelah maehan.
18 Maneh oelah ngaranjed.
19 Maneh oelah maling.
20 Maneh oelah djadi saksi bohong ka
batoer maneh.
21 Maneh oelah bogoh ka pamadjikan
batoer maneh; maneh oelah mikahajang
ka imah batoer maneh, ka lahanna,
atawa ka badegana noe lalaki, atawa ka

badegana noe awewe, ka sapina, atawa
ka kaldena, atawa kana naon bae anoe
batoer maneh.
22 Eta sakabeh pangandika noe bijeu
koe Pangeran diandikakeun ka sapa-
koempoelan maraneh dina goenoeng,
ti djĕro seuneu, ti noe mongkleng boe-
ta-rata teja, nganggo gĕntra bĕdas; han-
teu leuwih ti sakitoe. Toeloej disĕrat-
keun [a] dina doewa papan batoe, dipapa-
rinkeun ka kami. *a* 2 Moesa 31 : 18.
23 Geus kitoe, barang maraneh ngade-
nge eta gĕntra ti djĕro noe poëk, sarta
goenoeng teh ngagĕdoer koe seuneu, toe-
loej maraneh ngadareuheus ka kami,
sakoer loeloegoe kaom-kaom maraneh,
sarta djeung kokolot-kokolot maraneh;
24 'pok maraneh ngaromong: Sajaktosna,
Pangeran, Allah koering, geus minton-
keun ka koering kamoeljaänana, sarĕng
kaägoenganana, sarawoeh gĕntrana koe
koering kakoeping ti djĕro seuneu; poë
ijeu koering geus tarĕgĕs pisan, [a] Allah
ngandika ka manoesa, parandene hiroep.
25 'Dĕmi ajeuna, keur nahaon koering teh
rek paraeh? karana koering ĕngke lĕ-
boer koe ijeu seuneu sakitoe gĕdena; [b]
oepama koering toemoeloej bae ngoe-
ping gĕntra Pangeran, Allah koering
26 mah, kantĕnan koering paraeh. 'Kara-
na saha teja saniskara daging, anoe
ngoeping gĕntra Allah noe djoemĕnĕng,
ngandika ti djĕro seuneu, sapĕrti koe-
27 ring sadaja, parandene hiroep? 'Andjeun
bae ngadeuheus, ngareungeukeun sa-
dajana, noe koe Pangeran, Allah koe-
ring, bade ditimbalkeun; seug koe an-
djeun lahirkeun ka koering sadaja, sa-
niskantĕn anoe koe Pangeran, Allah
koering, diandikakeun ka andjeun; [c] eta
koering pada sĕdja ngoepingkeun sarĕng
28 dilampahkeunana. 'Ana Pangeran geus
ngadangoe sora omongan maraneh, ba-
sa maraneh ngaromong kitoe ka kami,
seug Pangeran nimbalan ka kami kijeu:
Kami geus ngadangoe sora omongan
eta djalma-djalma, noe diaromongkeun
ka maneh; [d] hade eta sakabeh omo-
29 nganana noe bijeu. 'Kahajang kami [e] eta
teh baroga hate kitoe, sangkan sarijeu-
neun koe kami, djeung ngarestoekeun
sakabeh timbalan kami saoemoer-oe-
moer, soepaja pada djamoega djeung
30 anak-intjoena, salalanggĕngna! 'Geura
leumpang, titah ka darinja kijeu: Ma-
raneh geura moelang sahimah-sahimah-
31 na. 'Dĕmi maneh mah seg ka dijeu deui,
koedoe marĕk di kami; geus kitoe ka-
mi ka maneh bakal ngandikakeun saka-
beh timbalan, pikoekoeh djeung hoe-
koem, noe koe maneh koedoe diwoe-
roekkeun ka darinja, soepaja koe eta di-
lalampahkeun dina tanah, noe koe kami
dipaparinkeun ka darinja, baris dimilik.
32 'Mana maraneh sing ijatna, koedoe pa-
da ngalampahkeun sakoemaha noe ka
maraneh ditimbalkeun koe Pangeran,
Allah maraneh; [f] poma oelah njingkir
33 ka katoehoe atawa ka kentja. 'Koedoe
pada ngalakonan sakabeh djalan, anoe
ditimbalkeun ka maraneh koe Pangeran,
Allah maraneh, [g] soepaja maraneh hi-
roep, sarta djamoega, djeung soepaja
maraneh dipandjangkeun nja oemoer di-
na tanah, anoe koe maraneh bakal di-
milik. *a* p. 4 : 33. *b* 2 Moesa 20 : 19. *c* 2 Moesa
19 : 8; 24 : 3, 7. *d* p. 18 : 17. *e* p. 29 : 4. *f* p. 28 : 14.
*g* p. 4 : 40.

## PASAL 6.

Nja ijeu timbalan, pikoekoeh djeung
hoekoem, anoe ditimbalkeun koe Pa-
ngeran, Allah maraneh, baris diwoe-
roekkeun ka maraneh, lampahkeuneun
dina tanah, anoe koe maraneh rek dia-
soepan djalan meuntas, baris dimilik;
2 'soepaja maneh sijeun koe Pangeran,
Allah maneh, sarta ngestoekeun saka-
beh pikoekoehna djeung timbalanana,
noe koe kami diparentahkeun ka ma-
neh, nja diri maneh sarta djeung anak-
intjoe maneh, saoemoer hiroep maneh;
djeung soepaja dipandjangkeun oemoer
3 maneh. 'Mana maneh teh, Israil! denge-
keun, sarta estoekeun koe maneh, nja
koedoe dilampahkeun; soepaja maneh
djamoega, djeung soepaja maneh nga-
lobaän sing rosa pisan (sakoemaha noe
didjangdjikeun ka maneh koe Pange-
ran, Allah karoehoen maneh) dina ta-
nah anoe labar-leber tji-soesoe djeung
madoe teja.
4 Eh Israil! geura dengekeun: [a] ari Pa-
ngeran, Allah oerang teja, nja Pange-
5 ran noenggal. 'Sarta maneh [b] koedoe
njaäh ka Pangeran, Allah maneh, tĕ-
roes reudjeung hate, tĕroes reudjeung
njawa, sarta tĕroes djeung kakoewatan

6 maneh. 'Sarta ijeu pangandika, noe ajeu-
na koe kami diparentahkeun ka maneh,
7 koedoe aja dina hate maneh. 'Djeung
koedoe koe maneh dipapatahkeun ka
anak-anak maneh, sarta ditjatoer-tja-
toerkeun, keur maneh dijoek di djĕro
imah, keur maneh leumpang di djalan,
keur maneh ngĕdĕng, djeung keur ma-
8 neh hoedang. 'Djeung deui [c] eta teh koe
maneh pake tanda, talikeun dina leu-
ngeun maneh, sarta pake bĕbĕr di an-
9 tara panon maneh. 'Toer koe maneh
toeliskeun dina tihang imah maneh,
sarta dina lawang maneh. *a* p. 4:35;
Mark. 12:29; 1 Kor. 8:4, 6. *b* p. 10:12; Mat.
22:37. *c* 2 Moesa 13:9, 16.

10 Geus kitoe, lamoen maneh koe Pa-
ngeran, Allah maneh, geus diasoepkeun
kana tanah, noe koe andjeunna didjang-
djikeun kalawan soempah ka karoehoen
maneh, ka Ibrahim, ka Ishak djeung
ka Jakoeb, pangĕrsana dipaparinkeun
ka maneh, [seug maneh boga] nagara
galĕde nja araloes, anoe lain beunang
11 njijeun maneh; 'djeung imah, parinoeh
koe saroepaning kahadean, anoe lain
beunang ngeusian maneh; kitoe deui
soemoer toegaran, anoe lain beunang
noegar maneh, sarta kĕbon anggoer
djeung kĕbon djetoen, anoe lain beu-
nang njijeun maneh; [a] toer maneh da-
12 daharan datang ka seubeuh: 'eta ma-
neh sing ijatna, [b] poma oelah mopoho-
keun ka Pangeran, anoe ngaloewarkeun
maneh ti tanah Mĕsir, ti imah koema-
13 woela teja. 'Koedoe sijeun [c] koe Pange-
ran, Allah maneh, djeung ngabakti ka
andjeunna; sarta maneh soempah koe-
doe njĕboet padjĕnĕngan andjeunna.
14 'Maraneh oelah noeroet ka batara-ba-
tara, noe dipiallah koe bangsa-bangsa,
15 noe di sakoeriling maraneh. 'Karana
Pangeran, Allah maneh, [d] nja Allah anoe
goemati di tĕngah maneh; oelah datang
ka Pangeran, Allah maneh, djadi bĕn-
doe ka maneh; geus tangtoe maneh teh
koe andjeunna ditoempoer, dileungit-
keun tina tonggong boemi. *a* p. 8:10.
*b* p. 8:14. *c* p. 10:20; Mat. 4:10. *d* 2 Moesa 20:5.

16 Maraneh [a] oelah dek njoba ka Pa-
ngeran, Allah maraneh, sakoemaha ma-
raneh njoba ka andjeunna [b] di Masa
17 teja. 'Koedoe sing tĕmĕn nja ngestoe-
keun ka timbalan Pangeran, Allah ma-
raneh, kitoe deui ka pĕrtelaänana sarta
ka pikoekoehna, noe koe andjeunna di-
18 timbalkeun ka maneh. 'Djeung koedoe
milampah anoe bĕnĕr sarta noe hade di
pajoeneun Pangeran; soepaja maneh
djamoega, sarta datang ka asoep, djeung
ngamilik eta tanah noe aloes, anoe koe
Pangeran didjangdjikeun ka karoehoen
19 maneh, nganggo soempah; 'kĕrsana
ngadjongklokkeun sakabeh moesoeh ma-
neh ti hareupeun maneh, [c] sakoemaha
pangandika Pangeran teja. *a* Mat. 4:7.
*b* p. 9:22. *c* 2 Moesa 23:27. 28.

20 Baringsoekpagi [a] anak maneh nanja
ka maneh, kijeu pokna: Nahaon eta
pĕrtelaän, djeung pikoekoeh, sarta hoe-
koem, anoe koe Pangeran, Allah oerang,
21 ditimbalkeun ka bapa? 'Koedoe nga-
djawab kijeu ka anak maneh: Oerang
teh tadina koemawoela ka Piraon di
Mĕsir; toeloej oerang koe Pangeran di-
ka-loewarkeun ti Mĕsir, [b] nganggo pa-
22 nangan kawasa; 'sarta Pangeran mapa-
rin tanda djeung moedjidjat, rarosa nja
barangĕt, di Mĕsir, ka Piraon djeung ka
saeusi-gĕdongna, di hareupeun panon oe-
23 rang. 'Pangdika-loewarkeun oerang teh
ti dinja, kĕrsana oerang diasoepkeun, di-
paparin ijeu tanah, noe koe andjeunna
didjangdjikeun ka karoehoen oerang,
24 nganggo soempah teja. 'Sarta oerang
koe Pangeran dipiwarang ngalampah-
keun ijeu sakabeh pikoekoeh, nja koe-
doe sijeun koe Pangeran, Allah oerang,
soepaja oerang djamoega salalawasna;
kĕrsana ngahiroepan ka oerang, sakoe-
25 maha noe boekti ajeuna. 'Sarta matak
djadi kabĕnĕran ka oerang, [c] lamoen
oerang ngestoekeun ngalampahkeun eta
sakabeh timbalan di pajoeneun Pange-
ran, Allah oerang, sakoemaha timbala-
nana ka oerang. *a* 2 Moesa 13:14. *b* 2 Moesa
14:8. *c* p. 24:13; Mat. 19:17; Roem 10:5.

## PASAL 7.

Lamoen maneh koe Pangeran, Allah
maneh, geus diasoepkeun kana tanah,
anoe koe maneh rek diasoepan, baris
dimilik, sarta andjeunna ngadjongklok-
keun bangsa loba pisan ti hareupeun
maneh, [a] nja eta oerang Het, oerang
Girgas, oerang Emor, oerang Kanaän,
oerang Pares, oerang Hiwi djeung oe-
rang Jĕboes teja, toedjoeh bangsa, noe

2 galĕde nja rarosa ti batan maneh; 'sarta
eta teh koe Pangeran, Allah maneh,
geus disarelehkeun ka hareupeun ma-
neh, djeung diarelehkeun koe maneh:
seug koe maneh koedoe pada diharam-
keun; [b] poma oelah njijeun pĕrdjang-
djian ka dinja, djeung oelah dikaroe-
3 njaän; 'soemawonna moen babarajaän
djeung eta; [c] anak maneh awewe oe-
lah dibikeun ka anak eta noe lalaki,
sarta anak eta noe awewe oelah ditjo-
kot keur pipamadjikaneun anak maneh
4 lalaki. 'Karana [d] tangtoe matak njing-
kir anak maneh ti toekangeun kami,
datang ka ngabakti ka aällahan; tan-
wande Pangeran djadi bĕndoe ka ma-
raneh, sarta maneh koe andjeunna di-
5 toempoer tereh pisan. 'Bĕnĕrna mah
koedoe milampah kijeu ka darinja: [e]
altar-altarna koe maraneh koedoe di-
bongkar, tihangna brahala koedoe peu-
peuskeun, Aserana koedoe parotongan,
djeung artja-artjana koedoe doeroekan
6 koe seuneu. 'Karana maneh teh [f] oemat
soetji baris ka Pangeran, Allah maneh;
eta maneh dipilih koe Pangeran, Allah
maneh, [g] soepaja djadi oemat kagoengan
andjeunna, dibedakeun djeung sakabeh
7 bangsa noe di satonggong boemi. 'Anoe
matak maraneh koe Pangeran dimanah,
sarta noe matak maraneh koe andjeun-
na dipilih, lain sabab maraneh loba ti
bangsa noe reja; karana maraneh pang-
8 saeutikna ti sakabeh bangsa. 'Ĕnjana
mah [h] sabab Pangeran miasih ka ma-
raneh, sarta ngĕrsakeun nĕtĕpkeun soem-
pah, anoe koe andjeunna disoempah-
keun ka karoehoen maraneh teja, kitoe
noe matak maraneh koe Pangeran dika-
loewarkeun, nganggo panangan kawasa;
dileupaskeun ti imah koemawoela, ti
9 leungeun Piraon, radja Mĕsir teja. 'Ma-
na maneh masing nganjahokeun, [i] jen
Pangeran, Allah maneh teja, estoe Al-
lah; nja Allah noe sajakti, noe nĕtĕp-
keun pĕrdjangdjian reudjeung sih-koer-
nija ka sakoer noe njaäh ka andjeunna
sarta nĕtĕpkeun timbalanana, nĕpi ka
10 sareboe toeroenan; 'sarta malĕs ka sa-
koer noe geuleuh ka andjeunna, ka
beungeutna; geus tangtoe digĕmpoer;
moal ngalilakeun ka noe geuleuh ka
andjeunna, geus tangtoe dibalĕs ka
11 beungeutna. 'Mana maneh koedoe nĕ-
tĕpkeun kana timbalan, kana pikoekoeh,
djeung kana hoekoem, anoe koe kami
ajeuna diparentahkeun ka maneh, soe-
paja dilalampahkeun.

*a* 1 Moesa 15 : 20, 21. *b* 2 Moesa 34 : 12. *c* 2 Moesa 34 : 16; Esr. 9 : 2; Nĕh. 10 : 30. *d* 1 Radj. 11 : 2. *e* p. 12 : 2, 3; 2 Moesa 34 : 13. *f* 2 Moesa 19 : 6. *g* p. 14 : 2; 26 : 18. *h* p. 10 : 15; Mal. 1 : 2. *i* 2 Moesa 20 : 5; 34 : 7.

12 Geus kitoe, [a] tina sabab maraneh noe-
roet ka eta sagala hoekoem, djeung di-
tĕtĕpkeun sarta dilalampahkeun koe
maraneh, noe matak Pangeran, Allah
maneh, tangtoe ka maneh nĕtĕpkeun
pĕrdjangdjian djeung sih-koernija, noe
koe andjeunna didjangdjikeun ka ka-
roehoen maneh, nganggo soempah teja;
13 'geus tangtoe miasih ka maneh, sarta
maneh dibĕrkahan djeung didjĕngkar-
keun; tanwande ngabĕrkahan ka boe-
wah beuteung maneh djeung ka boe-
wah lahan, ka gandoem maneh, ka ang-
goer djeung ka minjak maneh, ka anak
sapi-moending djeung ka djadjadina ĕm-
be-domba maneh, dina tanah, noe koe
andjeunna didjangdjikeun ka karoehoen
maneh, nganggo soempah, kĕrsana di-
14 paparinkeun ka maneh teja. 'Nja ma-
neh teh dibĕrkahan leuwih ti bangsa
noe loba; [b] moal aja noe gaboeg di
maneh, lalaki-awewe; kitoe keneh di
15 sasatoan maneh. 'Sarta Pangeran tang-
toe ngadjaoehkeun ti maneh sakabeh
kasakit; [c] djeung sagala sasalad Mĕsir,
noe barangĕt, anoe kanjahoan koe ma-
neh teja, moal aja noe dikeunakeun ka
maneh, nja dipaparinkeun ka sakoer
16 anoe geuleuh ka maneh. 'Sarta maneh
tangtoe ngalĕboer eta sakabeh bangsa,
noe koe Pangeran, Allah maneh, bakal
dipaparinkeun ka maneh teja. Panon
maneh oelah hawatir ka darinja, [d] sarta
poma oelah ngabakti ka aällahanana;
karana eta teh tangtoe minangka ri-
17 djĕt ka maneh. 'Palangsijang maneh rek
ngomong sadjĕro hate: Eta bangsa-
bangsa galĕde ti batan aing; pikoema-
18 haeun aing bisa njingkirkeun inja? 'Po-
ma oelah sijeun-sijeun koe eta; masing
ngingĕtkeun ka noe koe Pangeran, Al-
lah maneh, didamĕl ka Piraon djeung
19 ka sakabeh oerang Mĕsir; 'nja kana [e]
tjotjoba noe rarosa, noe katarendjo koe
panon maneh, sarta kana tanda djeung
moedjidjat, kana panangan kawasa sarta

asta noe njodor, lantaran maneh koe
Pangeran, Allah maneh, dika-loewar-
keun teja; nja kitoe Pangeran, Allah
maneh, ĕngke ngadamĕl ka eta sa-
kabeh bangsa, noe koe maneh dipika-
20 sijeun. 'Malah eta teh koe Pangeran,
Allah maneh, bakal didatangan [f] engang
teja, nĕpi ka gĕmpoerna djalma noe
kari, kitoe deui noe njoempoet, boeni
21 ti maneh. 'Poma oelah dipikarisi koe
maneh; karana Pangeran, Allah ma-
neh, linggih di tĕngah maneh, Allah
noe langkoeng agoeng, toer matak si-
22 jeun. 'Ari eta bangsa-bangsa didjong-
klokkeunana koe Pangeran, Allah ma-
neh, ti hareupeun maneh teh, [g] ditoeng-
toet-toengtoet; teu meunang koe ma-
neh dibejakkeun tereh-tereh, soepaja
sato galak oelah ngarejaän, njoesahkeun
23 ka maneh. 'Tangtoe koe Pangeran, Al-
lah maneh, pada diselehkeun ka hareu-
peun maneh, sarta digoedjroedkeun, ba-
ngĕt pisan goedjroedna, datang ka toem-
24 poerna. 'Malah [h] radja-radjana ge koe
andjeunna bakal diselehkeun ka leu-
ngeun maneh, seug ngaran-ngaranna
koe maneh koedoe dileungitkeun ti ko-
long langit; djalma hidji ge moal aja
noe bisa tagĕn di hareupeun maneh;
tangtoe koe maneh datang ka ditoem-
25 poerkeun kabeh. 'Artja-artja aällaha-
nana [i] koe maneh koedoe didoeroekan
koe seuneu; oelah kabita koe ĕmas-
perak, anoe aja dina eta, sarta oelah
ditjokot keur maneh, soepaja maneh
oelah karidjĕt koe eta; karana eta teh
26 kagiroek Pangeran, Allah maneh. 'Po-
ma-poma maneh oelah ngasoepkeun ka
imah maneh sipat noe matak giroek;
tangtoe maneh mandjing hoekoem ha-
ram tjara eta; koedoe koe maneh di-
pikanista, sarta koedoe koe maneh di-
pikagiroek; karana haram eta teh.

*a* 2 Moesa 23 : 22. *b* 2 Moesa 23 : 26. *c* 2 Moesa 15 : 26. *d* p. 11 : 16; 12 : 30. *e* p. 4 : 34. *f* 2 Moesa 23 : 28. *g* 2 Moesa 23 : 29, 30. *h* Jos. 10 : 23; 11 : 12; 12 : 7. *i* p. 12 : 3.

## PASAL 8.

Sakabeh timbalan, noe koe kami di-
parentahkeun ka maraneh mangsa
ajeuna, koe maraneh estoekeun; nja koe-
doe dilalampahkeun, soepaja maraneh
hiroep, djeung ngalobaän, sarta arasoep,
baris ngamilik eta tanah, noe koe Pa-
ngeran didjangdjikeun ka karoehoen
2 maraneh, nganggo soempah teja.'Djeung
maneh koedoe ngingĕtkeun sadjalan-
djalan, oeroet maneh ditoejoen koe Pa-
ngeran, Allah maneh, [a] geus opat poe-
loeh taoen ijeu, di tĕgal lĕga; noe di-
kĕrsakeun ngarĕndahkeun ka maneh;
[b] ngĕrsakeun njoba-njoba ka maneh, soe-
paja kanjahoan anoe dina hate maneh,
daek ngestoekeun timbalanana, atawa
3 hanteu. 'Seug maneh teh dirĕndahkeun,
nja maneh disina kalempohan, djeung
dipaparin dadaharan Man, [c] noe tadina
teu kanjahoan koe maneh, sarta teu
kanjahoan koe kolot-kolot maneh; noe
dikĕrsakeun, maparin njaho ka maneh,
[d] jen manoesa teh moal hiroep koe roti
woengkoel, istoening manoesa teh pi-
hiroepeunana koe sakoer noe ka loe-
4 war ti lambe Allah. 'Papakean maneh
[e] hanteu ngaboeroekan di awak ma-
neh, djeung soekoe maneh hanteu ba-
5 reuh opat poeloeh taoen ijeu. 'Mana
maneh masing nganjahokeun dina hate
maneh, jen Pangeran, Allah maneh, mĕ-
pĕrih ka maneh, sakoemaha djalma mĕ-
6 pĕrih ka anakna. 'Djeung koedoe nges-
toekeun timbalan Pangeran, Allah ma-
neh; nja koedoe ngalakonan djalan an-
djeunna, sarta koedoe sijeun koe an-
7 djeunna. 'Karana maneh ĕngke koe Pa-
ngeran, Allah maneh, diasoepkeun ka
tanah noe aloes, tanah noe soegih wa-
loengan tjai, tji-njoesoe djeung sitoe,
8 baridjil di lĕbak sarta di goenoeng; 'ta-
nah ĕnggon tarigoe djeung gandroeng,
kitoe deui anggoer, kondang djeung da-
lima; tanah ĕnggon tangkal minjak
9 djeung madoe. 'Tanah eta maneh da-
daharan roti teh moal djeung kawa-
loeratan; naon-naon oge maneh moal
aja kakoerangan di dinja; [f] tanah eta
batoena beusi, sarta goenoeng-goenoeng-
na koe maneh beunang dialaän tam-
10 baga. 'Ari mĕngke maneh geus dada-
haran sarta datang ka seubeuh, [g] koe-
doe njoekoerkeun ka Pangeran, Allah
maneh, tina hal tanah noe aloes, anoe
11 geus dipaparinkeun ka maneh. 'Eta ma-
neh sing ijatna, [h] poma oelah mopo-
hokeun ka Pangeran, Allah maneh; oe-
lah teu ngestoekeun timbalanana, hoe-
koemna djeung pikoekoehna, noe koe

kami diparentahkeun ka maneh ajeuna.
12 'Oelah datang ka maneh dadaharan wa-
ni seubeuh, djeung njijeun imah ara-
13 loes sarta dieusian, 'djeung sapi-domba
maneh ngalobaän, kitoe deui ĕmas-pe-
rak maneh ngalobaän, sarta naon bae,
14 anoe maneh, ngalobaän, 'toeloej hate
maneh [i] adigoeng, sarta maneh mopo-
hokeun ka Pangeran, Allah maneh, anoe
ngaloewarkeun maneh ti tanah Mĕsir,
15 ti imah koemawoela; 'anoe noejoen ma-
neh [j] di tĕgal noe lĕga nja matak si-
jeun, ĕnggon oraj matih djeung lang-
gir, ĕnggon kĕlang, anoe euweuh tjai;
[k] anoe ngabidjilkeun tjai pikeun ma-
16 neh ti djĕro batoe karang teuas; 'anoe
ka maneh di tĕgal lĕga maparin dada-
haran Man, noe teu kanjahoan koe ko-
lot-kolot maneh teja, ngĕrsakeun nga-
rĕndahkeun ka maneh, djeung ngĕrsa-
keun njoba-njoba ka maneh, soepaja
maparin kangeunahan ka maneh dina
17 ahirna; 'seug maneh ngomong sadjĕro
hate maneh: [l] Kawasa aing djeung ka-
bĕdasan leungeun aing, anoe njijeun ka-
18 moektian aing sakitoe. 'Bĕnĕrna mah
maneh koedoe ngingĕtkeun ka Pange-
ran, Allah maneh; karana nja andjeun-
na noe maparin kawasa ka maneh nji-
jeun kamoektian, [m] ngĕrsakeun ngaja-
kinkeun pĕrdjangdjianana, noe koe an-
djeunna didjangdjikeun ka karoehoen
maneh, nganggo soempah teja, sakoe-
19 maha noe boekti ajeuna. 'Sabalikna,
oepama maneh datang ka mopohokeun
ka Pangeran, Allah maneh, sarta los
noeroet ka aällahan, bari dibakti sarta
disĕmbah: eta kami ngingĕtan ka ma-
raneh ajeuna, ana kitoe mah maraneh
20 tangtoe pisan digĕmpoer. 'Sapĕrti bang-
sa-bangsa, noe koe Pangeran digĕmpoer,
dileungitkeun ti hareupeun maraneh, nja
kitoe diri maraneh oge bakal digĕm-
poer, sabab hanteu noeroet ka timbalan
Pangeran, Allah maraneh.

*a* p. 29 : 5. *b* p. 13 : 3. *c* 2 Moesa 16 : 15. *d* Mat. 4 : 4. *e* p. 29 : 5. *f* p. 33 : 25. *g* Joël 2 : 26. *h* p. 6 : 11, 12. *i* p. 17 : 20. *j* p. 1 : 19 ; 4 Moesa 21 : 6. *k* 2 Moesa 17 : 6. *l* p. 9 : 4. *m* p. 4 : 31.

## PASAL 9.

Eh Israil! geura dengekeun: maneh
ajeuna rek meuntas tji Jordan, soe-
paja asoep, baris meunangkeun [a] bang-
sa galĕde nja rarosa ti batan maneh,
[b] nagara galĕde nja rareugreug, tĕpi ka
2 langit; 'hidji bangsa gĕde nja djang-
koeng, anak Enak, anoe kanjahoan koe
maneh, sarta hal eta maneh ngadenge
babasan kijeu teja: [c] Saha noe bisa tagĕn
3 di hareupeun anak Enak? 'Mana sing
kanjahokeun koe maneh ajeuna, jen Pa-
ngeran, Allah maneh, nja eta noe ang-
kat ti heulaeun maneh, [d] seuneu noe
ngalĕboer; andjeunna noe bakal noem-
poerkeun inja, sarta andjeunna noe ba-
kal naloekkeun inja ka hareupeun ma-
neh; seug koe maneh koedoe disingkir-
keun, dileungitkeun sarta gantjang, sa-
koemaha pangandika Pangeran ka ma-
4 neh teja. 'Samangsa eta teh koe Pange-
ran, Allah maneh, geus didjongklokkeun
ti hareupeun maneh, poma-poma maneh
oelah ngomong sadjĕro hate, kijeu: [e]
Aing pangdiasoepkeun koe Pangeran,
datang ka ngamilik ijeu tanah teh, nja
koe karana kabĕnĕran aing; [f] da koe
karana kadorakaän eta sagala bangsa,
noe matak koe Pangeran disalingkah-
5 keun ti hareupeun maneh. 'Lain koe ka-
rana kabĕnĕran maneh atawa koe karana
kaestoean hate maneh, noe matak ma-
neh asoep, ngamilik eta tanahna; ĕnja-
na mah koe karana kadorakaän eta sa-
gala bangsa, noe matak koe Pangeran,
Allah maneh, disalingkahkeun ti hareu-
peun maneh, sarta ngĕrsakeun ngaja-
kinkeun pangandika, noe koe Pangeran
didjangdjikeun kalawan soempah ka ka-
roehoen maneh, ka Ibrahim, ka Ishak
6 djeung ka Jakoeb teja. 'Mana sing ka-
njahokeun koe maneh, Pangeran pang-
maparin ka maneh eta tanah noe saki-
toe aloesna baris dimilik teh, lain koe
karana kabĕnĕran maneh; karana ma-
neh teh [g] bangsa noe heuras beuheung.

*a* p. 7 : 1. *b* p. 1 : 28. *c* 4 Moesa 13 : 32, 33. *d* p. 4 : 24. *e* p. 8 : 17. *f* 3 Moesa 18 : 24. *g* 2 Moesa 32 : 9.

7 Masing ingĕt, poma oelah rek poho,
ka lampah maneh njijeun pibĕndoeëun
Pangeran, Allah maneh, di tĕgal lĕga
teja; ti poëan maneh ka loewar ti tanah
Mĕsir, tĕpi ka daratang ka ĕnggon ijeu,
maraneh teh mantangoel bae ka Pa-
ngeran.
8 Ari di Horeb teja [a] maraneh njijeun
pibĕndoeëun Pangeran; seug Pangeran
ngabĕndon ka maraneh, moenggah aja

pangĕrsa maraneh dek ditoempoer.
9 'Mangsa kami geus oenggah ka eta goe-
noeng, baris nampa papan batoe, papan
pĕrdjangdjian, anoe koe Pangeran di-
damĕl ka maraneh, seug kami tjitjing
dina goenoeng, [b] opat poeloeh poë opat
poeloeh peuting lilana, teu ngahakan
10 roti, hanteu nginoem tjai. 'Sok kami
teh koe Pangeran dipaparin eta doewa
papan batoe, [c] ditoelisan koe panangan
Allah; ari oengĕlna tĕroes sadajana pa-
ngandika, noe koe Pangeran diandika-
keun ka maraneh di goenoeng, ti djĕro
11 seuneu, keur poëan koempoel teja. 'Geus
kitoe, satoengtoeng anoe opat poeloeh
poë opat poeloeh peuting teja, sok kami
teh koe Pangeran dipaparin eta doewa
12 papan batoe, papan pĕrdjangdjian; 'sarta
kami koe Pangeran ditimbalan kijeu:
[d] Maneh geura dangdan, geuwat toe-
roen ti dijeu; karana oemat maneh, noe
koe maneh diboedalkeun ti Mĕsir teh,
lĕbar lampahna; gantjang tĕmĕn eta teh
njalingkir tina djalan, anoe koe kami
ditimbalkeun ka maranehanana; nja
njarijeun hidji artja sipat tjitak, pikeun
13 sĕsĕmbaheunana. 'Nimbalan deui Pange-
ran ka kami, kijeu timbalanana: Kami
geus ningali eta bangsa, satĕmĕnna
bangsa noe heuras beuheung eta teh.
14 'Kami teh ingkeun bae, seg koe kami
dek ditoempoer, sarta ngaranna koe ka-
mi dileungitkeun ti kolong langit; toe-
loej maneh koe kami dek didamĕl bang-
15 sa rosa nja gĕde ti batan eta. 'Tidinja
kami teh malik, djoet toeroen tina goe-
noeng; ari goenoeng teh [e] keur ngagĕ-
doer koe seuneu; sarta noe doewa pa-
pan pĕrdjangdjian teja koe kami di-
16 sangga koe doewa leungeun kami. 'Ret
kami teh nendjo, doemadakan ĕnja, ma-
raneh migawe dosa ka Pangeran, Allah
maraneh, njarijeun hidji sasapian beu-
nang njitak, keur sĕsĕmbaheun mara-
neh; gantjang tĕmĕn maraneh njaling-
kir tina djalan, anoe koe Pangeran di-
17 timbalkeun ka maraneh teja. 'Kĕk noe
doewa papan teh koe kami ditjĕkĕl, pek
dibeubeutkeun ti doewa leungeun kami,
dipeupeuskeun di hareupeun panon ma-
18 raneh. 'Tidinja kami teh [f] brĕk njoeoeh
ka pajoeneun Pangeran, tjara bareto,
opat poeloeh poë opat poeloeh peuting
deui, teu ngahakan roti, hanteu nginoem
tjai, tina hal sakabeh dosa maraneh,
anoe koe maraneh dipigawe, ngalam-
pahkeun noe goreng di pajoeneun Pa-
ngeran, njijeun pibĕndoeëun andjeunna.
19 'Karana kami teh [g] sijeun koe bĕndoe
djeung wĕra, noe koe Pangeran dianggo
ngabĕndoean ka maraneh, moenggah
kĕrsa noempoerkeun maraneh; sarta Pa-
ngeran [h] ngamakboel ka kami sakali ha-
20 rita deui. 'Tjatjakan [i] ka Haroen ge Pa-
ngeran ngabĕndon kalangkoeng, moeng-
gah kĕrsa noempoerkeun; seug kami
mangnĕdakeun Haroen ongkoh dina
21 mangsa harita. 'Ari lantaran maraneh
dosa, nja eta sasapian anoe beunang ma-
raneh njijeun teja, [j] koe kami ditjokot,
seug didoeroek koe seuneu, toeloej dirĕ-
mĕkkeun, digiling disina lĕmboet, datang
ka adjoer ngĕproel, bari sakalian eta kĕ-
proelna koe kami dipitjeun kana tjai,
anoe toeroen ti goenoeng. *a* 2 Moesa 32.
*b* 2 Moesa 24:18. *c* 2 Moesa 31:18. *d* 2 Moesa
32:7. *e* Ibr. 12:18. *f* 2 Moesa 34:28. *g* Ibr.
12:21. *h* p. 10:10. *i* 2 Moesa 32:21. *j* 2 Moesa
32:20.

22 Ari [a] di Taberah, djeung [b] di Masa,
sarta [c] di Kibrot-Taäwa teja, maraneh
njarijeun deui pibĕndoeëun Pangeran.
4 Moesa 11:3. *b* 2 Moesa 17:7. *c* 4 Moesa 11:34.

23 Sarta [a] basa maraneh koe Pangeran
dipiwarang leumpang ti Kades-Barnea,
kijeu timbalanana: Geura aroenggah,
beunangkeun eta tanah, noe koe kami
dipaparinkeun ka maraneh teja, heug
maraneh moengpang deui ka timbalan
Pangeran, Allah maraneh, sarta teu pĕr-
tjaja ka andjeunna, djeung teu noeroet
24 ka timbalanana. 'Mantangoel bae [b] ma-
raneh teh ka Pangeran, ti watĕs poëan
kami wawoeh ka maraneh. *a* 4 Moesa
13:3; 14:1. *b* Lal. 7:51.

25 Tidinja kami teh brĕk njoeoeh ka
pajoeneun Pangeran, nja njoeoeh teh
opat poeloeh poë opat poeloeh peuting
lilana, sabab aja timbalan Pangeran
26 kĕrsa noempoerkeun ka maraneh. 'Sarta
kami nĕnĕda ka Pangeran, kijeu panĕda
kami: [a] Noen Goesti Pangeran! moegi-
moegi oelah tjijos ngaroeksakkeun oe-
mat andjeun, kagoengan andjeun, anoe
kenging andjeun ngaleupaskeun koe ka-
agoengan andjeun, nja kenging andjeun
ngaloewarkeun ti Mĕsir, nganggo pana-
27 ngan kawasa. 'Moegi masing emoet ka

abdi-abdi andjeun, ka Ibrahim, ka Ishak
sarĕng ka Jakoeb teja! Moegi oelah
ningali kana kaheurasan ijeu djalma-
djalma, kana kadorakaänana, atanapi
28 kana dosana; 'sangkan djalma eusi ta-
nah, oeroet koering sadaja koe andjeun
dika-loewarkeun, oelah ngaromong kijeu:
[b] Tina sabab Pangeran teu bisaeun nga-
soepkeun eta teh kana tanah, anoe geus
didjangdjikeun ka darinja, djeung tina
sabab geuleuheun ka darinja, noe ma-
tak dika-loewarkeun, seg diparaehkeun
29 di tĕgal lĕga. 'Mapan eta teh oemat
andjeun, kagoengan andjeun, anoe ke-
nging andjeun ngaloewarkeun koe ka-
wasa andjeun noe agoeng, sarĕng koe
asta andjeun noe njodor! *a* 2 Moesa 32 : 11.
*b* 4 Moesa 14 : 16.

## PASAL 10.

Dina mangsa eta Pangeran nimbalan
ka kami: [a] Maneh geura njijeun doe-
wa papan batoe, tjara noe ti heula; seg
maneh oenggah ka kami ka goenoeng;
djeung koedoe njijeun [b] hidji pĕti koe
2 kai. 'Geus kitoe kami dina eta papan
rek noeliskeun sakoer pangandika, noe
aja dina papan noe ti heula, [c] noe koe
maneh dipeupeuskeun teja; toeloej koe
3 maneh teundeun di djĕro pĕti. 'Prak
kami njijeun hidji pĕti koe kai pilang,
sarta njijeun doewa papan batoe, tjara
noe ti heula; toeloej kami oenggah deui
ka goenoeng, bari eta doewa papan di-
4 bawa koe leungeun. 'Tidinja [d] andjeun-
na njĕratkeun dina eta papan sakoe-
maha toelisan noe ti heula, nja eta noe
sapoeloeh timbalan, noe koe Pangeran
ditimbalkeun ka maraneh ti goenoeng,
ti djĕro seuneu, keur poëan koem-
poel teja; sok koe Pangeran dipaparin-
5 keun ka kami. 'Geus kitoe kami teh
malik, djoet toeroen tina goenoeng; toe-
loej papan teja koe kami diteundeun
di djĕro pĕti, anoe beunang kami nji-
jeun; seug tĕtĕp ajana di dinja, sakoe-
maha timbalan Pangeran ka kami teja.
*a* 2 Moesa 34 : 1. *b* 2 Moesa 25 : 10. *c* 2 Moesa
32 : 19. *d* 2 Moesa 34 : 28.

6 Ari oerang Israil broel arindit [a] ti
Berot Bĕnè-Jaäkan ka Mosera; [b] di dinja
poepoes Haroen, sarta dikoerĕbkeuna-
na di dinja; seug Elasar poetrana noe
7 djadi panghoeloe, ngaganti ramana. 'Ti
dinja arinditna [c] ka Goedgod, sarta ti
Goedgod ka Jotbata, tanah noe soegih
8 waloengan tjai. 'Dina mangsa eta [d] Pa-
ngeran misahkeun kaom Lewi, sina nga-
gotong pĕti pĕrdjangdjian Pangeran, [e]
sina marĕk ka pajoeneun Pangeran, ba-
ris ngabakti ka andjeunna, djeung sina
ngabĕrkahan mawa padjĕnĕngan an-
9 djeunna, tĕpi ka mangsa ajeuna. 'Sabab
kitoe Lewi teh [f] hanteu boga doeoeman
atawa milik reudjeung doeloer-doeloer-
na; nja Pangeran noe djadi milikna, sa-
koemaha pangandika Pangeran, Allah
maneh, ka dinja teja. *a* 4 Moesa 33 : 31.
*b* 4 Moesa 20 : 28. *c* 4 Moesa 33 : 32, 33. *d* 4 Moesa
3 : 6. *e* p. 18 : 7; 21 : 5. *f* 4 Moesa 18 : 20.

10 Ari kami teja [a] marĕk teh dina goe-
noeng satjara mangsa bareto, opat poe-
loeh poë opat poeloeh peuting lilana,
sarta Pangeran ngamakboel ka kami
sakali harita deui; teu toeloes Pange-
ran kĕrsana ngaroeksakkeun ka maneh.
11 'Geus kitoe Pangeran nimbalan ka ka-
mi: Geura indit, leumpang, koedoe ma-
djoe ti heulaeun eta djalma-djalma, sina
arasoep, ngamilik eta tanah, noe koe
kami didjangdjikeun ka karoehoenna,
kalawan soempah, rek dipaparinkeun
ka maranehanana teja. *a* p. 9 : 18, 19, 25.
12 Ari ajeuna, Israil! [a] naon noe koe
Pangeran, Allah maneh, dipoendoet ti
maneh? [b] Taja deui kadjaba sijeun koe
Pangeran, Allah maneh, ngalakonan sa-
kabeh djalanna, njaäh ka andjeunna,
sarta ngabakti ka Pangeran, Allah ma-
neh, tĕroes djeung hate sarta tĕroes
13 djeung njawa maneh; 'ngestoekeun tim-
balan Pangeran, djeung pikoekoehna,
noe koe kami diparentahkeun ka ma-
neh mangsa ajeuna, soepaja maneh dja-
14 moega.'Satĕmĕnna, Pangeran, Allah ma-
neh, [c] noe kagoengan langit, [d] djeung
langiting sakabeh langit; kitoe deui boe-
15 mi djeung saeusi-eusina. 'Ngan karoe-
hoen maneh bae noe dimanah koe Pa-
ngeran, pada dianggo kaäsih; sarta ari
toeroenanana ti pandeurieunana, nja diri
maraneh, koe andjeunna dipilih ti sa-
kabehna bangsa, sakoemaha noe boekti
16 ajeuna. 'Mana maraneh [e] koedoe njoe-
natan kakoeloepan hate maraneh, [f] sar-
ta poma oelah ngaheuraskeun deui beu-
17 heung maraneh. 'Karana Pangeran, Al-
lah maraneh, [g] nja Bataraning sakabeh

batara, djeung Goestining sakabeh goes-
ti, Allah noe langkoeng agoeng, noe
langkoeng kawasa, noe langkoeng nja
matak sijeun, [h] noe teu pisan pilih-ka-
18 sih, sarta tara narima paroeroeba; 'anoe
[i] maparin kaädilan ka pahatoe djeung
ka randa, sarta asih ka semah, di-
19 paparin sandang-pangan. 'Mana mara-
neh [j] koedoe njaäh ka semah; karana
maraneh ge bareto djadi semah di ta-
20 nah Mĕsir. 'Koedoe [k] sijeun koe Pange-
ran, Allah maneh; koedoe ngabakti ka
andjeunna, djeung ngarakĕtan ka an-
djeunna, sarta maneh soempah koedoe
21 njĕboet padjĕnĕngan andjeunna. 'Nja
andjeunna poedjieun maneh, sarta nja
andjeunna Allah maneh, anoe ngada-
mĕl ka maneh eta sagala pĕrkara noe
araheng nja matak sijeun, anoe kata-
22 rendjo koe panon maraneh teja. 'Ka-
roehoen maneh, basa marijang ka Mĕ-
sir teja, [l] rejana ngan toedjoeh poeloeh
djiwa; dĕmi ajeuna mah maneh teh koe
Pangeran, Allah maneh, geus didjadi-
keun loba nakĕr, [m] tjara bentang di
langit.

*a* Mik. 6:8. *b* p. 6:5. *c* Djab. 24:1; 115:16. *d* 1 Radj. 8:27. *e* p. 30:6; Jĕr. 4:4. *f* p. 9:6. *g* 1 Tim. 6:15. *h* Lal. 10:34; Roem 2:11. *i* Djab. 146:9. *j* 2 Moesa 22:21. *k* p. 6:13. *l* 1 Moesa 46:27. *m* p. 1:10.

## PASAL 11.

Mana maneh koedoe njaäh ka Pangeran,
Allah maneh, djeung koedoe ngadjaga
kana djagaänana, nja eta pikoekoehna,
hoekoemna, djeung timbalanana, salala-
2 wasna. 'Sarta sing kanjahokeun koe
maraneh ajeuna; karana [kami mitjatoer
teh] lain ka anak maraneh, noe teu
njarahoëun djeung teu narendjoëun di-
na pamĕpĕrih Pangeran, Allah mara-
neh, [a] kaägoenganana, pananganana noe
3 kawasa, sarta asta noe njodor; 'kitoe
deui tandana djeung dadamĕlanana, noe
koe andjeunna didamĕl di djĕro Mĕsir,
ka Piraon, radja Mĕsir, djeung ka sa-
4 tanahna kabeh; 'sarta [b] noe koe andjeun-
na didamĕl ka balad Mĕsir, ka koedana
djeung ka karetana, noe koe andjeunna
dikĕlĕm koe tjai laoet Agĕr, basana
ngaroedag njoesoel ka maraneh; djadi
koe Pangeran pada digĕmpoer, tĕpi ka
5 mangsa ajeuna; 'kitoe deui noe koe
andjeunna didamĕl ka maraneh di
tĕgal lĕga, tĕpi ka maraneh datang ka
6 ĕnggon ijeu; 'sarta noe koe andjeunna
didamĕl [c] ka Datan djeung ka Abiram,
anak Eliab, anoe anak Roebin, basa
boemi njalangapkeun soengoetna, seg
njaploek eta djalma katoet anak-ewena,
djeung himah-himahna, sarta sakoer noe
goemĕlar, anoe noeroet ka dinja, di tĕ-
7 ngah sakabeh oerang Israil teja: 'istoe-
ning panon maraneh [d] noe narendjo eta
sadajana dadamĕlan Pangeran noe ara-
heng, anoe koe andjeunna didamĕl te-
8 ja. 'Mana maraneh koedoe masing pa-
da ngestoekeun sakabeh timbalan, noe
koe kami diparentahkeun ka maneh
ajeuna, soepaja maraneh talĕgĕr, djeung
arasoep, sarta ngamilik eta tanah, noe
koe maraneh rek diasoepan djalan meun-
9 tas, baris dimilik teja; 'djeung [e] soepaja
maraneh dipandjangkeun nja oemoer
dina tanah, noe koe Pangeran didjang-
djikeun ka karoehoen maraneh, ngang-
go soempah teja, kĕrsana dipaparinkeun
ka darinja sarta ka toeroenanana, [f] nja
tanah noe labar-leber tji-soesoe djeung
10 madoe. 'Karana ari tanah, noe koe ma-
raneh rek diasoepan baris dimilik teh,
lain sapĕrti tanah Mĕsir, oeroet mara-
neh ka loewar, anoe koe maneh disĕ-
baran koe binih maneh, sarta ditjaian
koe soekoe maneh, sapĕrti kĕbon sa-
11 joeran. 'Ĕnjana mah tanah, noe koe ma-
raneh rek diasoepan djalan meuntas,
baris dimilik teh, tanah ĕnggon goe-
noeng djeung lĕbak, njeuseupna tjai teh
12 hoedjan ti langit; 'estoe tanah noe di-
titenan koe Pangeran, Allah maneh;
sotja Pangeran, Allah maneh, teu pĕtot-
pĕtot neuteupna ka dinja, ti mimitina
taoen tĕpi ka panoengtoengan taoen.

*a* p. 3:24. *b* 2 Moesa 14:25, 27. *c* 4 Moesa 16:31. *d* p. 7:19. *e* p. 4:40. *f* 2 Moesa 3:17.

13 Dĕmi geus kitoe, oepama maraneh
tĕmĕn nja noeroet ka timbalan kami,
anoe koe kami ditimbalkeun ka mara-
neh ajeuna, datang ka njaäh ka Pange-
ran, Allah maraneh, djeung datang ka
ngabakti ka andjeunna tĕroes reudjeung
hate sarta tĕroes djeung njawa mara-
14 neh: 'tangtoe kami maparin hoedjan ka
tanah maraneh dina oesoemna, [a] nja
hoedjan noe ti heula djeung hoedjan noe
pandeuri, sangkan maneh ngoempoel-
keun gandoem, anggoer djeung minjak

15 maneh. 'Sarta kami bakal maparin djoe-
koet di tĕgal maneh, adjang sasatoan
maneh, djeung maneh dadaharan da-
16 tang ka seubeuh. 'Eta maraneh sing
arijatna, hate maraneh oelah kagĕndam,
matak maraneh njalingkir, ngabakti ka
aällahan, sarta njarĕmbah ka dinja;
17 'tangtoe Pangeran djadi bĕndoe ka ma-
raneh, sarta meundeutkeun langit, oe-
lah aja hoedjan, djeung taneuh oelah
sina ngabidjilkeun kahasilanana, sarta
maraneh tangtoe tereh digĕmpoer, dileu-
ngitkeun tina tanah noe aloes, anoe
koe Pangeran dipaparinkeun ka mara-
neh. [a] Joël 2 : 23; Jak. 5 : 7.
18 Mana ijeu pangwoeroek kami koe ma-
raneh teundeun dina hate djeung dina
pikir maraneh; [a] sarta eta teh koe ma-
raneh pake tanda, talikeun dina leu-
ngeun maraneh, djeung pake bĕbĕr di
19 antara panon maraneh. 'Djeung [b] koe-
doe koe maraneh dipagahkeun ka anak-
anak maraneh, ditjatoer-tjatoerkeun
keur maneh dijoek di djĕro imah, keur
maneh leumpang di djalan, keur maneh
ngĕdĕng, djeung keur maneh hoedang;
20 'toer [c] koe maneh toeliskeun dina ti-
hang imah maneh, sarta dina lawang
21 maneh; 'soepaja poë maraneh djeung
poë anak-intjoe maraneh dilobakeun di-
na tanah, noe koe Pangeran didjang-
djikeun ka karoehoen maraneh, nganggo
soempah, kĕrsana dipaparinkeun ka di-
nja teja, sing salobana poë langit di
22 loehoereun boemi. 'Karana oepama ma-
raneh tĕmĕn nja ngestoekeun eta sa-
koer timbalan, noe koe kami diparen-
tahkeun ka maraneh, datang ka dilam-
pahkeun, datang ka njaäh ka Pangeran,
Allah maraneh, ngalakonan sakabeh
djalanna, djeung ngarakĕtan ka andjeun-
23 na : 'tangtoe Pangeran njingkahkeun eta
sakabeh bangsa ti hareupeun maraneh, [d]
sarta maraneh tangtoe meunangkeun
bangsa noe galĕde nja rarosa ti batan
24 maraneh. 'Sakoer ĕnggon, [e] anoe pika-
tintjakeun koe dampal soekoe maraneh,
nja eta pibogaeun maraneh; ti sĕmĕt
tĕgal lĕga, djeung ti sĕmĕt goenoeng
Libanon, kitoe deui ti sĕmĕt bangawan,
nja eta tji Prat, tĕpi ka laoet Koelon, [f]
25 nja eta piwatĕseun maraneh. 'Djalma
hidji ge moal aja noe tagĕn di hareu-
peun maraneh; sakoeriling tanah, anoe
pikatintjakeun koe maraneh, koe Pa-
ngeran, Allah maraneh, bakal dipapa-
rin kareuwasan djeung kasijeunan koe
maraneh, [g] sakoemaha pangandikana
ka maraneh teja. [a] p. 6 : 8. [b] p. 6 : 7. [c] p. 6 : 9.
[d] p. 7 : 1. [e] Jos. 1 : 3; 14 : 9. [f] 2 Moesa 23 : 31.
[g] 2 Moesa 23 : 27.
26 Masing nganjahokeun, [a] kami poë ijeu
di hareupeun maraneh ngajakeun ka-
27 bĕrkahan djeung panjapa. 'Nja eta ka-
bĕrkahan, ari maraneh noeroet ka tim-
balan Pangeran, Allah maraneh, anoe
koe kami diparentahkeun ka maraneh
28 ajeuna. 'Djeung deui panjapa, oepama
maraneh hanteu noeroet ka timbalan
Pangeran, Allah maraneh, sarta njaling-
kir tina djalan, anoe koe kami dipa-
rentahkeun ka maraneh ajeuna, nja
noeroet ka aällahan, noe tadina teu ka-
29 njahoan koe maraneh. 'Dĕmi geus kitoe,
lamoen maneh koe Pangeran, Allah ma-
neh, geus diasoepkeun kana tanah, anoe
koe maraneh rek diasoepan baris dimi-
lik, [b] toeloej koedoe ngoetjapkeun ka-
bĕrkahanana dina goenoeng Gĕrisim, ki-
toe deui panjapana dina goenoeng Ebal.
30 'Pangajana di peuntaseun tji Jordan,
ka koelon, djalan pangsoeroepan panon-
poë, di tanah oerang Kanaän, noe ngĕng-
gon di tanah lapang, pĕlĕbah Gilgal,
31 deukeut [c] ki pasang More teja. 'Ka-
rana maraneh ĕngke mareuntas tji
Jordan, soepaja asoep, baris ngamilik
eta tanah, anoe koe Pangeran, Allah
maraneh, dipaparinkeun ka maraneh;
tangtoe koe maraneh dimilik sarta diĕng-
32 gonan. 'Mana maraneh sing arijatna,
koedoe ngalampahkeun eta sakabeh pi-
koekoeh djeung hoekoem, anoe koe ka-
mi poë ijeu diajakeun di hareupeun ma-
raneh. [a] p. 30 : 1, 15, 19. [b] p. 27 : 12, 13; Jos. 8 : 33.
[c] 1 Moesa 12 : 6.

## PASAL 12.

Ijeu teh pikoekoeh djeung hoekoem,
anoe koe maraneh koedoe diëstoekeun,
lampahkeuneun dina tanah, anoe koe
Pangeran, Allah karoehoen maneh, di-
paparinkeun ka maneh, baris dimilik,
saoemoer maraneh hiroep di boemi.
2 Maraneh [a] misti pisan ngagĕmpoer sa-
kabeh ĕnggon, anoe koe bangsa-bangsa,
noe koe maraneh bakal dibeunangkeun
teja, dipake ngabarakti ka aällahanana,

[b] dina goenoeng-goenoeng laloehoer,
djeung dina pasir-pasir, sarta di handapeun
sakoer kakaian ngaroenggoe-
3 noek. 'Ari altar-altarna [c] koe maraneh
koedoe dibongkar, tihangna brahala koedoe
peupeuskeun, Aserana koedoe doeroekan
koe seuneu, djeung artja-artja
aällahanana koedoe parotongan; nadjan
ngaran-ngaranna koe maraneh koe-
4 doe dileungitkeun ti ĕnggon eta. 'Maraneh
oelah milampah kitoe ka Pange-
5 ran, Allah maraneh. 'Ĕnjana mah [d] ka
ĕnggon, noe koe Pangeran, Allah maraneh,
bakal dipilih ti sakabeh kaom
maraneh, dikĕrsakeun mĕrĕnahkeun padjĕnĕnganana
di dinja, tĕgĕs ka panglinggihanana
maraneh koedoe marĕk; nja
ka dinja maneh koedoe ngadeuheusan;
6 'sarta nja ka dinja maraneh koedoe
nganteurkeun koerban maraneh doeroekan,
koerban maraneh peuntjitan, pĕrpoeloehan
maraneh, hatoeran leungeun
maraneh, panadaran maraneh, pangabakti
maraneh bawaning soeka, sarta
7 tjikal sapi ĕmbe-domba maraneh; 'sarta
nja di dinja maraneh koedoe dadaharan
di pajoeneun Pangeran, Allah maraneh,
bari sing baroengah koe sagala
tjatjabakan leungeun maraneh; nja diri
maraneh sarta djeung saeusi-imah maraneh,
asal maneh dibĕrkahan koe
8 Pangeran, Allah maneh. 'Maraneh di
dinja poma oelah milampah sakoemaha
kalakoean oerang di dijeu mangsa ajeuna,
[e] masing-masing, naon bae noe pi-
9 bĕnĕreun koe rarasaän sorangan. 'Karana
nĕpi ka ajeuna maraneh tatjan
datang [f] kana reureuh djeung kana milik,
anoe koe Pangeran, Allah maneh, dipa-
10 parinkeun ka maneh. 'Tatapi maraneh
ĕngke meuntas tji Jordan, bari toeloej
ngĕnggon dina tanah, anoe koe Pangeran,
Allah maraneh, bakal dimilikkeun
ka maraneh; seug maraneh tangtoe
dipaparin reureuh ti sakabeh moesoeh
maraneh anoe ti sakoeriling, [g]
djadi maraneh tjitjing teh sĕnang ati.
11 'Geus kitoe ĕnggon, anoe bakal dipilih
koe Pangeran, Allah maraneh, kĕrsa
ngalinggihkeun padjĕnĕnganana di dinja,
nja ka dinja maraneh koedoe nganteurkeun
sakoer anoe koe kami diparentahkeun
ka maraneh, koerban maraneh
doeroekan, djeung koerban
maraneh peuntjitan, pĕrpoeloehan maraneh,
djeung hatoeran leungeun maraneh,
sarta sakabeh panadaran maraneh beunang
milih, anoe koe maraneh dina-
12 darkeun ka Pangeran. 'Sarta maraneh
masing boengah di pajoeneun Pangeran,
Allah maraneh; nja diri maraneh, djeung
anak maraneh lalaki, sarta anak maraneh
awewe, kitoe deui badega maraneh lalaki
djeung badega maraneh awewe, sarta
djeung ahli Lewi, anoe dina lawang maraneh;
[h] karana eta teh teu boga doeoeman
atawa milik reudjeung maraneh.

*a* p. 7 : 5. *b* 1 Radj. 14 : 23; 2 Radj. 16 : 4. *c* 4 Moesa 33 : 52. *d* 2 Moesa 20 : 24; 1 Radj. 8 : 29. *e* Hak. 17 : 6. *f* Jos. 22 : 4. *g* 3 Moesa 25 : 18, 19. *h* 4 Moesa 18 : 20, 24.

13 Eta maneh sing ijatna, poma oelah
ngoerbankeun koerban maneh doeroekan
dina sambarang ĕnggon, anoe ka-
14 tendjo koe maneh. 'Ĕnjana mah dina
ĕnggon, anoe koe Pangeran bakal dipilih
dina salah-sahidji kaom maneh, nja
di dinja maneh koedoe ngoerbankeun
koerban maneh doeroekan, sarta nja di
dinja maneh koedoe ngalampahkeun saniskara,
noe koe kami diparentahkeun
15 ka maneh. 'Tatapi [a] maneh meunang
poentjat-peuntjit djeung ngahakan laoek,
sakahajang hate maneh, noeroetkeun
bĕrkah Pangeran, Allah maneh, noe
dipaparinkeun ka maneh, di sakabeh
lawang maneh; dihakanna koe noe nadjis,
koe noe bĕrĕsih; [b] satjara mĕntjĕk
16 djeung satjara oentjal. 'Ngan ari gĕtihna
mah [c] poma oelah dihakan koe
maraneh; nja koedoe koe maraneh dikoetjoerkeun
ka boemi sapĕrti tjai.

*a* 3 Moesa 17 : 2. *b* p. 14 : 5. *c* 3 Moesa 3 : 17; 17:10.

17 Hanteu meunang maneh dina lawang
maneh ngahakan [a] pĕrpoeloehan gandoem,
atawa anggoer, atawa minjak maneh,
[b] kitoe deui tjikal sapi ĕmbe-domba
maneh, atawa panadaran maneh, naon
bae, anoe beunang maneh nganadarkeun,
atawa pangabakti maneh bawaning
soeka, atawa hatoeran leungeun
18 maneh. 'Mistina mah [c] koe maneh dihakan
di pajoeneun Pangeran, Allah
maneh, dina ĕnggon anoe koe Pangeran,
Allah maneh, bakal dipilih; nja
diri maneh, djeung anak maneh lalaki,
sarta anak maneh awewe, kitoe deui
badega maneh lalaki, djeung badega

maneh awewe, sarta djeung ahli Lewi,
anoe dina lawang maneh; djeung ma-
neh koedoe masing boengah di pajoe-
neun Pangeran, Allah maneh, koe sagala
19 tjatjabakan leungeun maneh. 'Eta ma-
neh sing ijatna, [d] poma oelah ninggal-
keun ahli Lewi, saoemoer maneh, dina
tanah maneh. *a* p. 14 : 22. *b* p. 15 : 19. *c* p. 14 : 23.
*d* p. 14 : 27.

20 Lamoen Pangeran, Allah maneh, [a]
ngalĕgakeun watĕs maneh, sakoemaha
pangandikana ka maneh, seg maneh
ngomong: Hajang njatoe laoek, sabab
hate maneh hajang ngahakan laoek:
pek bae maneh ngahakan laoek saka-
21 hajang hate maneh. 'Lamoen ĕnggon,
anoe bakal dipilih koe Pangeran, Allah
maneh, kĕrsa mĕrĕnahkeun padjĕnĕnga-
nana di dinja teja, [b] djaoeh ti maneh,
prak maneh meuntjit bae sapi maneh
djeung ĕmbe-domba maneh, anoe koe
Pangeran dipaparinkeun ka maneh, sa-
koemaha parentah kami ka maneh teja;
heg maneh dadaharan dina lawang ma-
22 neh, sakahajang hate maneh. 'Estoe
sakoemaha ngahakan mĕntjĕk atawa
oentjal, nja kitoe dihakanna teh; noe
nadjis, noe bĕrĕsih, sarejana meunang
23 ngahakan eta. 'Ngan maneh teh masing
pĕngkoeh, oelah ngahakan gĕtihna; [c] ka-
rana gĕtih teja njawana, sarta maneh
teu meunang ngahakan njawana katoet
24 laoekna. 'Poma koe maneh oelah diha-
kan; nja koedoe koe maneh dikoetjoer-
25 keun ka boemi sapĕrti tjai. 'Poma koe
maneh oelah dihakan; soepaja maneh
djamoega, kitoe keneh anak maneh pan-
deurieun maneh, tina sabab maneh mi-
lampah anoe bĕnĕr di pajoeneun Pange-
26 ran. 'Ngan [d] ari barang beunang ma-
neh njoetjikeun, anoe piajaeun di ma-
neh, sarta djeung panadaran maneh,
koedoe koe maneh ditjokot, dibawa
leumpang ka ĕnggon, anoe bakal dipilih
27 koe Pangeran; 'prak koerban maneh
doeroekan, laoekna djeung gĕtihna, koe
maneh pĕtakeun ka altar Pangeran, Al-
lah maneh; [e] sarta gĕtih koerban ma-
neh peuntjitan koedoe dibahekeun dina
altar Pangeran, Allah maneh, ari laoek-
28 na koe maneh koedoe dihakan. 'Koe-
doe ngestoekeun sarta masing noeroet
ka eta sakabeh pangandika, noe koe
kami diparentahkeun ka maneh, soepaja
maneh djamoega, kitoe keneh anak ma-
neh pandeurieun maneh, salalanggĕng-
na, tina sabab maneh milampah anoe
hade sarta noe bĕnĕr di pajoeneun Pa-
ngeran, Allah maneh. *a* p. 19 : 8. *b* p. 14 : 24.
*c* 3 Moesa 17 : 14. *d* 3 Moesa 27 : 9. *e* 3 Moesa 1 : 5, 11.

29 Lamoen Pangeran, Allah maneh, ĕng-
geus ngabasmi ti hareupeun maneh eta
sagala bangsa, noe koe maneh rek di-
datangan baris dibeunangkeun teja, sar-
ta maneh geus prak meunangkeun inja,
djeung ngĕnggon dina tanah oeroet eta:
30 'maneh teh masing ijatna, [a] oelah kari-
djĕt, noeroetan eta, sanggeusna eta di-
toempoer, dileungitkeun ti hareupeun
maneh; sarta maneh oelah natanjakeun
aällahananana, bari ngomong kijeu: Koe-
maha eta bangsa-bangsa ngabaraktina ka
batara-batarana? koela teja sĕdja noe-
31 roetan. 'Poma-poma maneh oelah rek
milampah kitoe ka Pangeran, Allah ma-
neh; [b] karana sagala kagiroek Pange-
ran, noe koe andjeunna dianggo kageu-
leuh, koe eta sok dilalampahkeun ka
aällahananana; sangkilang anakna lalaki
djeung anakna awewe koe eta sok di-
doeroek koe seuneu adjang aällahananana.
*a* p. 7 : 16; 18 : 9. *b* 3 Moesa 18 : 27.

32 Ari [a] sadajana pangandika, noe koe
kami diparentahkeun ka maraneh, koe
maraneh estoekeun, nja koedoe dila-
lampahkeun; oelah ditambahan, oelah
dikoerangan. *a* p. 4 : 2.

## PASAL 13.

Lamoen di tĕngah maneh aja nabi ata-
wa toekang ngimpi, toeloej ka ma-
2 neh mere tanda atawa moedjidjat, 'seug
boekti eta tanda atawa eta moedjidjat,
noe koe eta ditjatoerkeun ka maneh,
bari kijeu omongna: Hajoe, oerang anoet
ka batara nagara sedjen, noe tadina
teu kanjahoan koe maneh, oerang
3 ngabakti ka dinja: 'poma maraneh [a]
oelah ngagoegoe ka omongan nabi kitoe,
atawa ka toekang ngimpi kitoe; karana
Pangeran, Allah maraneh, [b] njoba ka
maraneh, kĕrsa ngawaspaoskeun, ma-
raneh njaäh ka Pangeran, Allah ma-
raneh, tĕroes reudjeung hate sarta tĕ-
roes djeung njawa maraneh, atawa han-
4 teu. 'Koedoe aranoet ka Pangeran, Al-
lah maraneh, djeung koedoe sarijeun koe
andjeunna, bari ngestoekeun timbala-

nana, sarta noeroet ka pangandikana;
[c] djeung koedoe pada ngabakti ka an-
djeunna sarta ngarakĕtan ka andjeunna.
5 'Ari nabi noe kitoe, atawa toekang
ngimpi noe kitoe, [d] koedoe dipaehan,
sabab magahan moengkir ka Pangeran,
Allah maraneh, anoe ngaloewarkeun ma-
raneh ti tanah Mĕsir, dileupaskeun ti
imah koemawoela teja; karĕpna maneh
dek digembang tina djalan, anoe koe
Pangeran, Allah maneh, ka maneh dipi-
warang ngalakonan. [e] Djadi koe maneh
eta noe goreng teh singkirkeun ti tĕ-
ngah maneh. *a* Jĕr. 23:16. *b* p. 8:2. *c* p. 10:20.
*d* p. 18:20. *e* 1 Kor. 5:13.

6 Lamoen doeloer maneh, anak sain-
doeng, atawa anak maneh lalaki, atawa
anak maneh awewe, atawa pamadji-
kan noe di pangkon maneh, atawa so-
bat maneh noe sapĕrti njawa sorangan,
ngomongan ka maneh di noe boeni,
kijeu pokna: Hajoe, oerang leumpang,
oerang ngabakti ka batara bangsa se-
djen, noe tadina teu kanjahoan koe ma-
7 neh atawa koe karoehoen maneh, 'ka-
asoep aällahan bangsa-bangsa, noe di
sakoeriling maraneh, deukeut ka ma-
neh atawa djaoeh ti maneh, ti toeng-
toeng boemi tĕpi ka toengtoeng boemi
8 deui: 'poma koe maneh oelah dirĕm-
poegan, sarta oelah digoegoe; [a] djeung
deui panon maneh oelah hawatir ka
dinja, oelah dipikaroenja, sarta oelah
9 disoempoetkeun; 'satĕgĕsna koe maneh
misti pisan dipaehan; [b] leungeun ma-
neh anoe koedoe pangheulana pek ka
dinja maehan, toeloej leungeun djalma
10 noe loba, ti pandeuri; 'nja koedoe di-
bĕntoeran koe batoe, datang ka paeh-
na; sabab eta pangarahna maneh teh
dek digembang ti Pangeran, Allah ma-
neh, anoe ngaloewarkeun maneh ti ta-
nah Mĕsir, ti imah koemawoela teja.
11 'Soepaja goernita [c] ka sabangsa Israil,
sarta pada sarijeuneun, djeung oelah aja
deui noe ngalampahkeun pĕrkara go-
reng tjara kitoe di tĕngah maneh.
*a* p. 7:16; 19:13. *b* p. 17:7. *c* p. 17:13; 19:20.

12 Lamoen maneh ngadenge bedja [a] hal
salah-sahidji nagara maneh, anoe koe
Pangeran, Allah maneh, dipaparinkeun
13 ka maneh geusan tjitjing, tjĕkna: 'Aja
djalma bangkawarah baridjil ti tĕngah
maneh, sarta ngagembang batoer pri-
boemi nagarana, aromongna: Hajoe, oe-
rang leumpang, oerang ngabakti ka ba-
tara bangsa sedjen, noe tadina teu ka-
14 njahoan koe maraneh: 'toeloej koe ma-
neh koedoe didongdon, ditalengteng,
dipariksa sing gĕmĕt pisan; ana seug
kapanggih saĕnjana, poegoeh pĕrkarana,
aja noe ngalampahkeun kagiroekan
15 kitoe di tĕngah maneh: 'pek priboemi
eta nagara koe maneh koedoe disabĕ-
tan koe seuseukeut pĕdang; nagarana
djeung saeusi-eusina, katoet sasatoana-
na, [b] koe maneh haramkeun, toempĕs
16 koe seuseukeut pĕdang. 'Ari sakabeh
djarahanana koe maneh koedoe dikoem-
poelkeun ka tĕngah loeloeroengna; seug
eta nagara katoet sakabeh djarahanana
koe maneh koedoe didoeroek koe seu-
neu, datang ka bĕrĕsihna, baris ka Pa-
ngeran, Allah maneh; geus kitoe eta
teh sina djadi toempoekan langgĕng;
17 teu meunang diadĕgkeun deui. 'Sarta
barang noe hoekoem haram teja [c] oe-
lah pisan aja noe napĕl kana leungeun
maneh; soepaja Pangeran lĕmpĕr tina
kasangĕtan bĕndoena, sarta maparin ka-
wĕlasan ka maneh, djeung mikoernija
ka maneh, toer ngalobakeun ka maneh,
sakoemaha noe koe andjeunna didjang-
djikeun ka karoehoen maneh, nganggo
18 soempah teja; 'lamoen maneh noeroet
ka pangandika Pangeran, Allah maneh,
ngestoekeun sakabeh timbalanana, noe
koe kami diparentahkeun ka maneh
ajeuna, ngalampahkeun anoe bĕnĕr di
pajoeneun Pangeran, Allah maneh.
*a* p. 17:2. *b* 2 Moesa 22:20. *c* p. 7:25, 26.

## PASAL 14.

Maraneh teh poetra Pangeran, Allah
maraneh; [a] poma oelah noerihan di-
ri, djeung oelah digoendoelan di antara
panon maraneh, koe karana noe paeh.
2 'Karana maneh teh [b] bangsa soetji ba-
ris ka Pangeran, Allah maneh; eta ma-
neh dipilih koe Pangeran, soepaja djadi
oemat kagoengan andjeunna, dibeda-
keun djeung sakabeh bangsa noe di
satonggong boemi. *a* 3 Moesa 21:5. *b* p. 7:6.
3 Maneh [a] oelah ngahakan sipat giroek,
4 naon bae. 'Ijeu teh sato, anoe meu-
nang dihakan koe maraneh: sapi, dom-
5 ba djeung ĕmbe; 'oentjal, mĕntjĕk,
moending, ĕmbe leuweung, lĕmboe, ban-

6 teng djeung peutjang. 'Těgěs sagala sa-
to, anoe beulah tjekerna, sarta tjekerna
midoewa, djeung ngagajěm dina sasa-
toan, nja eta noe meunang dihakan koe
7 maraneh. 'Ngan ijeu noe teu meunang
dihakan koe maraneh bangsa noe nga-
gajěm sarta bangsa noe beulah tjekerna
midoewa teh: onta, kělěntji djeung mar-
mot; sabab eta teh ěnja ngagajěm, ta-
pina teu beulah tjekerna; nadjis eta
8 teh ka maraneh. 'Kitoe deui bagong;
sabab eta teh ěnja beulah tjekerna, tapi
teu ngagajěm; nadjis eta teh ka ma-
raneh. Dagingna teu meunang dihakan
koe maraneh, sarta bangkena koe ma-
raneh teu meunang ditjabak. *a* 3 Moesa 11.

9 Ijeu teh anoe meunang dihakan koe
maraneh, bangsa sakabeh anoe di djěro
tjai: sagala noe tjetjepetan djeung si-
sitan, meunang dihakan koe maraneh.
10 'Ari sakoer noe teu tjetjepetan sisitan
mah, teu meunang dihakan koe mara-
neh; nadjis eta teh ka maraneh.

11 Sagala manoek běrěsih meunang di-
12 hakan koe maraneh. 'Sarta ijeu noe teu
meunang dihakan koe maraneh bang-
sa manoek teh: galoedra, radja-wali
13 djeung galoedra laoet; 'alap-alap, heu-
14 lang djeung rangkong, sapapadana; 'sa-
15 gala gagak, sapapadana; 'manoek naäm,
koetoek-koetoek, kaäk djeung dadali,
16 sapapadana; 'boeweuk, djoelang djeung
17 sowang; 'kokondangan, heulang roejoek
18 djeung tjakakak; 'bango djeung koen-
toel, sapapadana; kerak djeung kalong.
19 'Djeung deui sagala noe ngarajap, bang-
sa noe hiběr, nadjis eta teh ka mara-
20 neh, teu meunang dihakan. 'Sagala ma-
noek běrěsih mah meunang dihakan koe
maraneh.

21 Maraneh oelah ngahakan [a] noe paeh
bangkar, naon bae; bikeun ka noe
ngoembara, anoe dina lawang maneh,
sina ngahakan eta, atawa djoewal ka
bangsa sedjen; karana maneh teh bang-
sa soetji baris ka Pangeran, Allah ma-
neh. [b] Eta maneh oelah ngoeloeb anak
ěmbe koe tji-soesoe indoengna.
*a* 2 Moesa 22:31. *b* 2 Moesa 23:19.

22 Maneh misti pisan měrpoeloehan sa-
kabeh beubeunangan bibit maneh, anoe
bidjil tina lahan, saban-saban taoen.
23 'Geus kitoe [a] eta pěrpoeloehan gandoem,
anggoer djeung minjak maneh, sarta
djeung tjikal sapi ěmbe-domba maneh,
koe maneh koedoe dihakan di pajoe-
neun Pangeran, Allah maneh, di ěng-
gon anoe koe andjeunna bakal dipilih,
dikěrsakeun ngalinggihkeun padjěně-
nganana di dinja; soepaja maneh dia-
djar sijeun koe Pangeran, Allah maneh,
24 satoetoep oemoer. 'Sarta lamoen dja-
lanna gandar ti maneh, lamoen maneh
teu kadoega mawa eta, sabab ěnggon
anoe bakal dipilih koe Pangeran, Al-
lah maneh, dikěrsakeun měrěnahkeun
padjěněnganana di dinja, [b] djaoeh ti
maneh, lamoen maneh diběrkahan koe
25 Pangeran, Allah maneh: 'seug djadi-
keun oewang, pek oewangna boengkoes,
bawa koe maneh, bral maneh leumpang
ka ěnggon anoe bakal dipilih koe Pa-
26 ngeran, Allah maneh. 'Toeloej oewangna
beulikeun ka sakoer noe dipikahajang
koe hate maneh, ka sapi, ka ěmbe-
domba, ka anggoer, ka wedang, atawa
kana naon bae noe dipenta ka ma-
neh koe hate sorangan; pek maneh da-
daharan di dinja di pajoeneun Pange-
ran, Allah maneh, bari masing boengah;
nja diri maneh sarta djeung saeusi-
27 imah maneh. 'Ari ahli Lewi, anoe dina
lawang maneh, [c] poma koe maneh oe-
lah ditinggalkeun; karana eta teh teu
boga doeoeman atawa milik reudjeung
maraneh. *a* p. 12:17, 18. *b* p. 12:21.
*c* p. 12:19; 16:11, 14.

28 Oenggal-oenggal [a] toetoep tiloe taoen
maneh koedoe ngaloewarkeun sakabeh
pěrpoeloehan beubeunangan maneh di-
na taoen harita, sok teundeun dina la-
29 wang maneh. 'Ana datang ahli Lewi,
pedah eta teh teu boga doeoeman ata-
wa milik reudjeung maneh, kitoe deui
semah, djeung pahatoe, sarta randa, noe
dina lawang maneh, sina pada dadaha-
ran datang ka sareubeuheun; soepaja
maneh diběrkahan koe Pangeran, Allah
maneh, dina sagala pagawean leungeun
maneh, anoe koe maneh dilampahkeun.
*a* p. 26:12.

## PASAL 15.

Oenggal-oenggal [a] toetoep toedjoeh ta-
oen maneh koedoe njijeun kalěpa-
2 san. 'Nja kijeu pěrkara kalěpasan teh:
saha-saha noe boga pihoetangkeun, koe-
doe ngalěpaskeun pihoetangkeunana ka

batoer; teu meunang nagih ka batoer-
na djeung ka doeloerna; karana geus
dioewarkeun kalĕpasan koe karana Pa-
3 ngeran. 'Ari ka bangsa sedjen maneh
meunang nagih; dĕmi anoe maneh di
doeloer maneh mah koedoe dilĕpaskeun
4 koe maneh. 'Halta di maneh moal aja
noe miskin; (karana Pangeran tangtoe
ngabĕrkahan ka maneh dina tanah, anoe
koe Pangeran, Allah maneh, bakal di-
milikkeun ka maneh, soepaja kawaris)
5 'kitoe soteh lamoen maneh tĕmĕn nja
noeroet ka pangandika Pangeran, Allah
maneh, diĕstoekeun, datang ka ngalam-
pahkeun eta sakoer timbalan, noe koe
kami diparentahkeun ka maneh mangsa
6 ajeuna. 'Karana Pangeran, Allah ma-
neh, tangtoe ngabĕrkahan ka maneh,
sakoemaha pangandikana ka maneh teja;
[b] seug maneh ngindjeum-ngindjeumkeun
ka bangsa loba, dĕmi diri maneh mah
moal ngindjeum; djeung deui maneh
teh bakal marentah ka bangsa loba,
dĕmi ka diri maneh mah moal aja noe
marentah. *a* 2 Moesa 23 : 11. *b* p. 28 : 12.

7 Lamoen [a] di maneh aja noe miskin,
salah-sahidji doeloer maneh, dina salah-
sahidji lawang maneh, dina tanah ma-
neh, anoe koe Pangeran, Allah maneh,
dipaparinkeun ka maneh, [b] eta maneh
poma oelah ngaheuraskeun hate, sarta
leungeun maneh oelah ngeupeul ka doe-
8 loer maneh noe miskin teh; [b] 'bĕnĕrna
mah leungeun maneh koedoe masing
moeka ka dinja, [c] sarta misti pisan
ngindjeumkeun ka dinja sakadar kakoe-
9 ranganana, sakaboetoehna. 'Eta maneh
sing ijatna, dina hate maneh poma
oelah aja omong bangkawarah, kijeu:
Geus deukeut ka taoen noe katoedjoeh,
taoen kalĕpasan teja; seug maneh nga-
dĕlekan ka doeloer maneh noe miskin
teh, sarta teu mere ka dinja; toeloej
eta teh sasambat ka Pangeran tina hal
maneh, geus tangtoe matak dosa ka
10 maneh. 'Misti pisan koe maneh dibere,
sarta hate maneh oelah goreng samang-
sa maneh mere ka dinja; karana tina
sabab pĕrkara kitoe Pangeran, Allah
maneh, [d] tangtoe ngabĕrkahan ka ma-
neh dina sagala pagawean maneh, djeung
dina sagala tjatjabakan leungeun ma-
11 neh. 'Karana noe miskin [e] moal datang
ka euweuh ti tĕngah tanah; noe matak
kami marentah ka maneh kijeu te-
ja: Leungeun maneh koedoe masing
moeka ka doeloer maneh, ka noe ka-
balangsak djeung ka noe miskin di ma-
neh, dina tanah maneh. *a* 3 Moesa 25 : 35.
*b* 1 Joh. 3 : 17. *c* Mat. 5 : 42; Loek. 6 : 34, 35.
*d* Sil. 28 : 27. *e* Mat. 26 : 11; Joh. 12 : 8.

12 Lamoen doeloer maneh, sasama oe-
rang Ibrani, lalaki atawa awewe, [a] nga-
djoewal diri ka maneh, koedoe nga-
woela ka maneh gĕnĕp taoen lilana,
ari dina taoen noe katoedjoeh koe ma-
neh koedoe dileupaskeun, sina mĕrdika
13 ti maneh. 'Sarta samangsa koe maneh
dileupaskeun, sina mĕrdika ti maneh,
dileupaskeunana teh poma oelah lengoh;
14 'koedoe koe maneh dimomotan masing
rebo ti ĕmbe-domba maneh, ti pangirikan
maneh djeung ti pamĕrĕsan maneh; nja
mere teh ka dinja sakadar bĕrkah maneh
15 ti Pangeran, Allah maneh. 'Ari maneh
teh [b] koedoe masing ingĕt, jen maneh ba-
reto koemawoela di tanah Mĕsir, sarta
maneh koe Pangeran, Allah maneh, geus
dileupaskeun; kitoe noe matak kami
ajeuna ka maneh marentah pĕrkara noe
16 tadi teja. 'Tatapi [c] lamoen eta teh ngo-
mong ka maneh: Koering teh hanteu
nijat ka loewar ti djoeragan; sabab
njaäheun ka maneh djeung ka ahli ma-
17 neh, sabab bĕtaheun di maneh: 'pek
maneh njokot paniir, seug tjeulina tiir
kana panto; geus kitoe koedoe langgĕng
ngawoelana ka maneh. Nadjan ka ba-
dega awewe ge maneh koedoe milam-
18 pah kitoe. 'Koe maneh oelah dipake
beurat, ngaleupaskeun eta sina mĕrdika
ti maneh; karana ngawoelana ka ma-
neh gĕnĕp taoen lilana teh sasat djalma
boeboeroeh noe koelianana doewa tikĕl;
ari kitoe mah maneh tangtoe dibĕrka-
han koe Pangeran, Allah maneh, dina
saniskara noe koe maneh dipigawe.
*a* 2 Moesa 21 : 2; 3 Moesa 25 : 40. *b* p. 5 : 15.
*c* 2 Moesa 21 : 5.

19 [a] Sakabeh tjikal, noe didjoeroekeun
koe sapi maneh sarta koe ĕmbe-domba
maneh, nja eta noe lalaki, koe maneh
koedoe disoetjikeun baris ka Pangeran,
Allah maneh; tjikal sapi maneh koe
maneh teu meunang digawekeun, sarta
tjikal domba maneh koe maneh teu
20 meunang digoentingan. 'Koe maneh [b]
koedoe dihakan oenggal-oenggal taoen,

di pajoeneun Pangeran, Allah maneh,
di ĕnggon anoe bakal dipilih koe Pa-
ngeran, Allah maneh; nja diri maneh
21 sarta djeung saeusi-imah maneh. 'Ta-
tapi [c] lamoen aja tjatjadna, ngempor
atawa lolong, naon bae tjatjad anoe
matak goreng, teu meunang dikoerban-
22 keun ka Pangeran, Allah maneh; 'nja
hakan koe maneh dina lawang maneh
bae, [d] djalma noe nadjis, noe bĕrĕsih,
sarejana; satjara mĕntjĕk djeung satja-
23 ra oentjal. 'Ngan [e] ari gĕtihna mah po-
ma oelah dihakan koe maneh, nja koe-
doe koe maneh dikoetjoerkeun ka boemi
sapĕrti tjai. *a* 2 Moesa 13:2. *b* p. 14:23.
*c* 3 Moesa 22:20. *d* p. 12:15, 22. *e* p. 12:23.

## PASAL 16.

Masing ngestoekeun boelan Abib; [a] di-
dinja maneh koedoe milampah paska
baris ka Pangeran, Allah maneh; karana
maneh dika-loewarkeun koe Pangeran,
Allah maneh, ti Mĕsir teh, nja dina
2 boelan Abib, [b] ti peuting. 'Djeung koe-
doe meuntjit paska baris ka Pangeran,
Allah maneh, ĕmbe-domba reudjeung
sapi, di ĕnggon anoe bakal dipilih koe
Pangeran, kĕrsa ngalinggihkeun padjĕ-
3 nĕnganana di dinja. 'Maneh dina mangsa
paska teh oelah ngahakan beunang nga-
haseuman; [c] toedjoeh poë lilana koedoe
ngahakan roti teu ragian, roti kaba-
langsakan; karana maneh ka loewar ti
tanah Mĕsir teja [d] kalawan roesoeh;
nja eta soepaja maneh ngingĕtkeun poë-
an maneh ka loewar ti tanah Mĕsir,
4 saoemoer-hiroep maneh. 'Harita di sa-
wĕwĕngkĕran maneh oelah katendjo
ragi, toedjoeh poë lilana; sarta laoek,
beunang maneh meuntjit wantji boerit,
dina poë noe mimiti, [e] oelah aja noe
5 dipeutingkeun tĕpi ka isoek. 'Hanteu
meunang maneh meuntjit paska dina
salah-sahidji lawang maneh, anoe koe
Pangeran, Allah maneh, dipaparinkeun
6 ka maneh; 'ĕnjana mah di ĕnggon, anoe
bakal dipilih koe Pangeran, Allah ma-
neh, kĕrsa ngalinggihkeun padjĕnĕnga-
nana di dinja, nja di dinja maneh koe-
doe meuntjit paska teh, [f] wantji boe-
rit, keur mĕnĕran soeroep panon-poë,
ninggang waktoe maneh ka loewar ti
7 Mĕsir teja. 'Pek koe maneh koedoe di-
pasak, bari toeloej dihakan, di ĕnggon
anoe bakal dipilih koe Pangeran, Allah
maneh; ari isoekna maneh seg balik,
8 moelang sahimah-sahimah. 'Gĕnĕp poë
lilana maneh koedoe ngahakan roti teu
ragian; [g] ari dina poë noe katoedjoeh
panoetoep pesta baris ka Pangeran, Al-
lah maneh; didinja maneh oelah nga-
lampahkeun pagawean. *a* 3 Moesa 23:5.
*b* 2 Moesa 12:30. *c* 2 Moesa 12:19. *d* 2 Moesa
12:11. *e* 2 Moesa 12:10. *f* 2 Moesa 12:6.
*g* 3 Moesa 23:8.

9 Maneh [a] koedoe milang keur diri ma-
neh toedjoeh minggoe; ti watĕs mitĕm-
bĕjan diboewat, nja ngamimitian mi-
10 lang toedjoeh minggoe teh. 'Didinja ma-
neh koedoe milampah pesta minggoe
baris ka Pangeran, Allah maneh; [b] leu-
ngeun maneh koedoe njanggakeun pa-
ngabakti bawaning soeka, sakadar bĕr-
kah, noe dipaparinkeun ka maneh koe
11 Pangeran, Allah maneh. 'Sarta maneh
[c] masing boengah di pajoeneun Pange-
ran, Allah maneh; nja diri maneh, djeung
anak maneh lalaki, sarta anak maneh
awewe, badega maneh lalaki djeung ba-
dega maneh awewe, sarta djeung ahli
Lewi, anoe dina lawang maneh; kitoe
deui semah, djeung pahatoe, sarta ran-
da, noe di tĕngah maneh, di ĕnggon
anoe bakal dipilih koe Pangeran, Allah
maneh, kĕrsa ngalinggihkeun padjĕnĕ-
12 nganana di dinja. 'Ari maneh teh koedoe
masing ingĕt, [d] jen maneh bareto koe-
mawoela di Mĕsir; mana koedoe nges-
toekeun djeung ngalampahkeun pikoe-
koeh noe tadi teja. *a* 3 Moesa 23:15.
*b* p. 26:2. *c* p. 12:12, 18. *d* p. 15:15.

13 Maneh [a] koedoe milampah pesta sa-
oeng bĕbĕtek, toedjoeh poë lilana, sa-
mantas maneh ngoempoelkeun ti pangi-
14 rikan djeung ti pamĕrĕsan maneh. 'Sar-
ta maneh masing boengah dina pesta
maneh; nja diri maneh, djeung anak ma-
neh lalaki, sarta anak maneh awewe,
badega maneh lalaki, djeung badega
maneh awewe, sarta djeung ahli Lewi;
kitoe deui semah, djeung pahatoe, sarta
15 randa, anoe dina lawang maneh. 'Toe-
djoeh poë lilana maneh koedoe pesta
baris ka Pangeran, Allah maneh, di
ĕnggon anoe bakal dipilih koe Pange-
ran; karana Pangeran, Allah maneh,
tangtoe ngabĕrkahan ka maneh dina
saniskara patjarian maneh djeung dina

sauiskara pagawean leungeun maneh;
mana maneh masing toetoeg nja boe-
ngah. *a* 3 Moesa 23 : 34.
16 [a] Tiloe kali di djĕro sataoen sakoer
djalma lalaki di maneh koedoe pada
ngadeuheus ka pajoeneun Pangeran, Al-
lah maneh, di ĕnggon anoe bakal di-
pilih koe andjeunna; nja eta dina pesta
roti teu ragian, dina pesta minggoe,
djeung dina pesta saoeng bĕbĕtek teja;
tatapi maneh ngadeuheus teh ka pa-
17 joeneun Pangeran, oelah lengoh. 'Hidji-
hidji djalma leungeunna koedoe njang-
gakeun bakti, noeroetkeun bĕrkah Pa-
ngeran, Allah maneh, anoe dipaparin-
keun ka maneh. *a* 2 Moesa 23 : 17.
18 Maneh koedoe ngadjadikeun hakim
djeung pangoeroes [a] dina sakabeh lawang
maneh, anoe koe Pangeran, Allah ma-
neh, bakal dipaparinkeun ka maneh di
sakaom-kaom maneh; sina pada ngahoe-
koeman ka djalma-djalma make hoe-
19 koem adil. 'Maneh oelah njerongkeun
bĕbĕnĕran, [b] oelah pilih-kasih, sarta [c]
oelah narima paroeroeba; karana pa-
roeroeba sok ngalolongkeun panon djal-
ma noe palintĕr, djeung sok mengkol-
20 keun omongan djalma noe balĕnĕr. 'Ka-
bĕnĕran, [d] nja kabĕnĕran anoe koe ma-
neh koedoe diobrek, soepaja maneh hi-
roep sarta ngamilik tanah, noe koe Pa-
ngeran, Allah maneh, dipaparinkeun ka
maneh. *a* 1 Moesa 34 : 20, 24. *b* 3 Moesa 19 : 15.
*c* 2 Moesa 23 : 8. *d* 1 Tim. 6 : 11.
21 Maneh oelah njĕblok [a] Asera, kai
naon bae, pĕlĕbah altar Pangeran, Al-
lah maneh, anoe koe maneh bakal di-
22 djijeun. 'Sarta maneh oelah ngadĕgkeun
[b] tihang brahala, da dianggo kageuleuh
koe Pangeran, Allah maneh. *a* p. 7 : 5.
*b* 3 Moesa 26 : 1.

## PASAL 17.

Maneh ka Pangeran, Allah maneh, [a]
oelah ngoerbankeun sapi atawa dom-
ba noe aja tjatjadna, naon bae pĕrkara
noe matak goreng; karana noe kitoe
teh kagiroek Pangeran, Allah maneh.
*a* 3 Moesa 22 : 20.
2 Lamoen di tĕngah maneh, dina salah-sa-
hidji lawang maneh, anoe dipaparinkeun
ka maneh koe Pangeran, Allah maneh, [a]
kapanggih djalma lalaki atawa awewe,
migawe goreng di pajoeneun Pangeran,
Allah maneh, ngarĕmpak pĕrdjangdjia-
3 nana; 'nja eta leumpang, ngabakti ka
aĕllahan, sarta disarĕmbah, [b] atawa
ka panon-poë, atawa ka boelan, atawa
kana naon bae [c] balad langit, anoe lain
4 diparentahkeun koe kami; 'geus ki-
toe aja noe bebedja ka maneh, sarta
koe maneh kadenge: [d] toeloej koe ma-
neh koedoe didongdon sing gĕmĕt pisan;
ana seug kapanggih saĕnjana, poegoeh
pĕrkarana, aja noe ngalampahkeun ka-
5 giroekan kitoe di Israil: 'tidinja eta
lalaki atawa eta awewe, noe migawe
pĕrkara kitoe gorengna teh, [e] koe ma-
neh koedoe dika-loewarkeun ka lawang
maneh, nja eta si lalaki atawa si awe-
we teja; pek koe maneh bĕntoeran koe
6 batoe, sing datang ka paehna. 'Anoe
mandjing dipaehan, nja eta dipaehanana
[f] tina omongan saksi doewa atawa saksi
tiloe; teu meunang dipaehan tina omo-
7 ngan saksi hidji. 'Leungeun saksi [g] noe
koedoe pangheulana pek ka dinja mae-
han; toeloej leungeun djalma noe loba,
ti pandeuri. Djadi koe maneh eta noe
goreng teh singkirkeun ti tĕngah maneh.
*a* p. 13 : 6. *b* p. 4 : 19. *c* 2 Radj. 21 : 3, 5. *d* p. 13 : 14.
*e* p. 13 : 9, 10. *f* 4 Moesa 35 : 30; p. 19 : 15. *g* p. 13 : 9.
8 Lamoen aja pĕrkara hese, maneh han-
teu bisa moetoes, [a] pĕrkara ka loewar
gĕtih, pĕrkara padoe, atawa pĕrkara
mahala, oeroesan noe matak parĕboet
dina lawang maneh, toeloej maneh koe-
doe dangdan, indit ka ĕnggon noe bakal
dipilih koe Pangeran, Allah maneh;
9 'seug koedoe ngadatangan ka panghoe-
loe-panghoeloe, ahli Lewi, sarta ka ha-
kim, anoe djĕnĕng dina mangsa harita;
geus kitoe koe maneh tanjakeun, tangtoe
ka maneh nganjahokeun kasaoeran hoe-
10 koem. 'Djeung maneh koedoe milampah
noeroetkeun kasaoeran, noe koe eta di-
njahokeun ka maneh ti ĕnggon noe koe
Pangeran bakal dipilih; sarta koe ma-
neh estoekeun, koedoe milampah sakoe-
maha noe koe eta diwoeroekkeun ka
11 maneh. 'Eta maneh koedoe milampah
noeroetkeun kasaoeran toret, noe koe
eta diwoeroekkeun ka maneh, sarta noe-
roetkeun hoekoem, noe koe eta ditja-
toerkeun ka maneh; [b] poma maneh oe-
lah njingkir tina kasaoeran, anoe koe
eta dinjahokeun ka maneh, ka kentja
12 atawa ka katoehoe. 'Saha-saha djalma

noe bĕdĕgong lampahna, hanteu noe-
roet ka panghoeloe anoe ngadĕg, poe-
rah ngabakti di dinja ka Pangeran,
Allah maneh, atawa ka hakim, nja eta
djalma koedoe dipaehan. [c] Djadi koe ma-
neh eta noe goreng teh singkirkeun ti Is-
13 rail. 'Masing goernita [d] ka sabangsa ka-
beh, soepaja pada sarijeuneun, sarta oelah
aja deui noe bĕdĕgong. *a* 2 Bab. 19 : 10.
*b* p. 5 : 32. *c* p. 13 : 5. *d* p. 13 : 11.

14 Lamoen maneh geus asoep ka tanah,
anoe koe Pangeran, Allah maneh, di-
paparinkeun ka maneh, sarta koe ma-
neh geus dimilik reudjeung diĕnggonan,
toeloej maneh ngomong: [a] Aing hajang
njijeun radja, sina njangking ka aing,
tjara sakabeh bangsa noe di sakoeri-
15 ling aing: 'seug noe koe maneh didji-
jeun radja, njangking ka maneh teh, [b]
koedoe noe bakal dipilih koe Pange-
ran, Allah maneh; ti tĕngah doeloer
maneh nja pinjijeuneun radja, njang-
king ka maneh; hanteu meunang ma-
neh ngangkat djalma bangsa sedjen,
njangking ka maneh, anoe lain doeloer
16 maneh. 'Tatapi eta teh teu meunang
ngalobakeun koeda, djeung teu meunang
ngabalikkeun rahajat ka Mĕsir, mam-
brih ngalobakeun koeda; da Pangeran
geus nimbalan ka maraneh, jen: Ma-
raneh oelah pisan-pisan arek balik ka-
17 na djalan tadi. 'Djeung deui eta teh
teu meunang ngalobakeun pamadjikan,
soepaja hatena oelah datang ka njing-
kir; sarta teu meunang ngalobakeun
18 ĕmas-perak katjida teuing. 'Dĕmi geus
kitoe, dimana eta teh tjalik dina korsi
karadjaänana, seug koedoe noeroen ijeu
Toret pikeun pribadina, dina kĕrtas,
ti noe di hareupeun panghoeloe-pang-
19 hoeloe, ahli Lewi. 'Ari eta teh koedoe
aja di radja, sarta diadji saoemoer-hi-
roep, soepaja diadjar sijeun koe Pange-
ran Allahna, ngestoekeun saoengĕlna
ijeu papakon sarta ijeu pikoekoeh, da-
20 tang ka dilampahkeunana. 'Sangkan
hatena oelah loehoer ti doeloer-doe-
loerna, sarta oelah datang ka njingkir
tina timbalan, [c] ka kentja atawa ka
katoehoe, soepaja dipandjangkeun nja
djoemĕnĕng dina karadjaänana, nja pri-
badina sarta djeung poetra-poetrana, di
tĕngah Israil. *a* 1 Sam. 8 : 5. *b* 1 Sam. 10 : 24.
*c* p. 5 : 32.

PASAL 18.

Panghoeloe-panghoeloe, ahli Lewi, sa-
kaom Lewi, [a] oelah boga doeoeman
atawa milik reudjeung Israil; koerban
seuneu baris ka Pangeran sarta djeung
kagoenganana, nja eta pihakaneunana.
2 'Mana eta teh oelah boga milik di tĕ-
ngah doeloer-doeloerna; [b] nja Pangeran
noe djadi milikna, sakoemaha pangan-
3 dikana ka dinja teja. 'Sarta nja ijeu
pibabakoeëun panghoeloe-panghoeloe ti
djalma-djalma, ti sakoer noe njangga-
keun koerban, boh sapi, boh domba;
nja eta ka panghoeloe koedoe mere tĕ-
tĕpakna sabeulah, tjatjapekna doewa-
4 nana, sarta djeung babatna. 'Loeloegoe
gandoem, loeloegoe anggoer sarta loe-
loegoe minjak maneh, kitoe deui loe-
loegoe boeloe domba maneh, [c] koe ma-
5 neh koedoe dibere ka panghoeloe. 'Ka-
rana nja eta noe dipilih koe Pangeran,
Allah maneh, ti sakabeh kaom maneh,
sina ngadĕg babakti, mawa padjĕnĕngan
Pangeran; nja eta pribadina djeung poe-
trana lalaki, sapapandjangna. *a* p. 10 : 9.
*b* 4 Moesa 18 : 20. *c* 4 Moesa 18 : 12, 13.

6 Sarta lamoen aja ahli Lewi [a] leum-
pang ti salah-sahidji lawang maneh, ti
sabangsa Israil, ĕnggonna njemah, seg
datang ka ĕnggon anoe bakal dipilih
koe Pangeran, noeroetkeun sakahajang
7 hatena, 'toeloej babakti, mawa padjĕ-
nĕngan Pangeran Allahna, tjara doeloer-
doeloerna noe loba, sasama ahli Lewi, [b]
anoe ngaradĕg di dinja di pajoeneun
8 Pangeran: 'doeoeman pirĕdjĕkieunana
koedoe walatra; kadjaba ti ladang poe-
saka karoehoen. *a* 4 Moesa 35 : 2. *b* p. 10 : 8.

9 Lamoen maneh geus asoep ka tanah,
anoe koe Pangeran, Allah maneh, di-
paparinkeun ka maneh, poma maneh
oelah diadjar milampah [a] sapĕrti ka-
giroekan bangsa-bangsa noe di dinja.
10 'Oelah kapanggih di maneh anoe njo-
rangkeun anakna lalaki atawa anakna
awewe kana seuneu, [b] anoe milampah
noedjoem, anoe metangankeun, anoe
11 tĕnoeng, atawa noe sihir; 'kitoe deui
noe milampah noembal, anoe nanja ka
lĕlĕmboetan, [c] anoe ngoesoemah, atawa
12 noe ngoemahaän ka noe geus maot. 'Ka-
rana saha-saha noe milampah anoe ki-
toe pĕtana, kagiroek Pangeran; sarta
tina sabab kagiroekan kitoe noe matak

eta teh koe Pangeran, Allah maneh, di-
13 singkahkeun ti hareupeun maneh. 'Ma-
neh sing satĕmĕnna anoet ka Pange-
14 ran, Allah maneh. 'Karana eta bangsa-
bangsa, noe koe maneh bakal dibeu-
nangkeun teja, pada ngagoegoe ka toe-
kang metangankeun djeung ka toekang
noedjoem; dĕmi maneh teh hanteu di-
idinan koe Pangeran, Allah maeh, mi-
15 lampah kitoe. 'Pangeran, Allah maneh,
[d] mĕngke ngajakeun pikeun maneh hi-
dji nabi ti tĕngah maneh, ti doeloer-
doeloer maneh, nja tjara kami; [e] eta
16 koe maraneh koedoe digoegoe. 'Tĕroes
sakoemaha noe koe maneh disoehoen-
keun ti Pangeran, Allah maneh, di Ho-
reb, keur poëan koempoel; pioendjoek
maneh kijeu teja: [f] Kahajang koering,
oelah toeloej koering ngoeping gĕntra
Pangeran, Allah koering, sarĕng nendjo
seuneu noe sakitoe gĕdena, soepaja koe-
17 ring oelah paeh. 'Ari timbalan Pange-
ran ka kami: [g] 'Hade eta omonganana
18 noe bijeu. 'Kami mĕngke ngajakeun hi-
dji nabi pikeun maranehanana ti tĕngah
doeloer-doeloerna, nja tjara maneh, sar-
ta kami bakal maparin pangandika ka-
mi dina biwirna; [h] seug eta bakal nja-
toerkeun ka maranehanana saniskara,
noe koe kami ditimbalkeun ka dinja.
19 'Geus kitoe, saha-saha djalma, noe teu
ngagoegoe ka pangandika kami, anoe
koe eta ditjatoerkeun mawa djĕnĕngan
kami, tangtoe kami moendoet katĕra-
20 ngan ti noe kitoe. 'Tatapi saha-saha
nabi, [i] anoe koemalantjang njatoerkeun
omongan mawa djĕnĕngan kami, anoe
lain dipiwarang koe kami diomongkeun,
atawa noe mitjatoer mawa ngaran aäl-
lahan, [j] nja eta nabi anoe kitoe koe-
21 doe dipaehan. 'Sarta lamoen maneh
ngomong sadjĕro hate: Koemaha aing
pitĕrangeun omongan, anoe lain dian-
22 dikakeun koe Pangeran? 'Satijap-tijap
aja nabi, mitjatoer mawa djĕnĕngan
Pangeran, seug eta omonganana han-
teu djadi sarta hanteu tinĕkanan, noe
kitoe teh omongan anoe lain diandi-
kakeun koe Pangeran; ditjatoerkeunana
koe eta nabi bawaning koemalantjang;
maneh oelah sijeun-sijeun koe nabi anoe
kitoe.

*a* p. 12:30, 31. *b* 3 Moesa 19:26; 20:27. *c* 3 Moesa 19:31. *d* Joh. 1:21, 46; Lal. 3:22; 7:37. *e* Mat. 17:5. *f* 2 Moesa 20:19. *g* p. 5:28. *h* Joh. 12:49. *i* Jĕr. 14:15. *j* p. 13:5.

## PASAL 19.

Lamoen Pangeran, Allah maneh, ĕng-
geus ngabasmi eta sagala bangsa,
noe tanahna koe Pangeran, Allah ma-
neh, dipaparinkeun ka maneh; dimana
koe maneh geus dibareunangkeun, sarta
maneh ngĕnggonan nagara djeung imah
2 oeroet eta: 'toeloej maneh koedoe nga-
bakoekeun [a] tiloe nagara keur maneh,
di djĕro tanah maneh, anoe koe Pa-
ngeran, Allah maneh, dipaparinkeun ka
3 maneh baris dimilik. 'Koedoe njadija-
keun pidjalaneun maneh; sarta bilangan
tanah maneh, noe koe Pangeran, Allah
maneh, dimilikkeun ka maneh, koe ma-
neh koedoe dibagi tiloe, soepaja sakoer
noe maehan djalma sina kaboer ka di-
4 nja. 'Sarta kijeu pĕrkara djalma noe
maehan, anoe pikaboereun ka dinja,
sangkan hiroep teh: saha-saha noe mae-
han batoer teu kalawan njaho, sarta
teu geuleuheun ka dinja ti kamari-mang-
5 koekna. 'Saoepama aja noe aboes ka
leuweung kadoewa batoer, sĕdja noe-
war kai, seug ngoelangkeun leungeun-
na njĕkĕl balijoeng, arek pek ngadek
kai, bijĕr beusina mĕlĕsat tina pĕrdahna,
keuna ka batoerna, sarta toeloej paeh,
nja eta sina kaboer ka salah-sahidji
6 eta nagara, sangkan hiroep; 'soepaja
noe maehan teh, ana dioedag-oedag koe
noe pimalĕseun gĕtih, pedah panas ati-
na, oelah koengsi kasoesoel, sabab dja-
oeh djalanna, pek ditjokot patina; pa-
dahal eta teh teu mandjing dihoekoem
paeh, karana teu geuleuheun ka dinja
7 ti kamari-mangkoekna. 'Kitoe noe ma-
tak kami marentah ka maneh kijeu
teja: Koedoe ngabakoekeun tiloe naga-
8 ra keur maneh. 'Sarta dimana Pange-
ran, Allah maneh, [b] ngalĕgakeun watĕs
maneh, sakoemaha soempahna ka ka-
roehoen maneh, sarta maneh dipaparin
salĕgana tanah, anoe koe andjeunna
didjangdjikeun ka karoehoen maneh,
9 bakal dipaparinkeun teja; 'lamoen ma-
neh ngestoekeun ijeu satimbalan kabeh,
ngalampahkeun anoe koe kami dipa-
rentahkeun ka maneh ajeuna, nja njaäh
ka Pangeran, Allah maneh, sarta nga-
lakonan djalan-djalanna saoemoer-oe-
moer: toeloej eta tiloe nagara koe ma-
neh koedoe ditambahan tiloe deui keur

10 maneh; 'sangkan oelah koengsi dikoe-
tjoerkeun gĕtih noe teu salah di djĕro
tanah maneh, anoe koe Pangeran, Al-
lah maneh, dipaparinkeun ka maneh,
djadi milik, anoe matak maneh katoem-
pangan hoetang gĕtih. *a* 2 Moesa 21 : 13; 4 Moesa 35 : 14; Jos. 20 : 7. *b* p. 12 : 20.

11 Sabalikna, [a] lamoen aja djalma noe
geuleuh ka batoer, sarta ngarah ka di-
nja, djeung ngamoesoeh ka dinja, pek
ditjokot patina, hos paeh, seug kaboer
12 ka salah-sahidji nagara eta teja: 'geus
kitoe kokolot nagarana koedoe nitah-
han, njokot eta teh ti dinja, bari toe-
loej diselehkeun ka leungeun noe pi-
13 malĕseun gĕtih, sina dipaehan. 'Panon
maneh [b] oelah hawatir ka dinja, sarta
maneh ti Israil koedoe ngaleungitkeun
gĕtih noe teu salah, soepaja maneh
djamoega. *a* 4 Moesa 35 : 20. *b* p. 13 : 8.

14 Maneh [a] oelah ngowahan watĕs ba-
toer, noe didjijeun watĕs koe djalma
baheula dina milik maneh, anoe ka-
milik koe maneh dina tanah, anoe koe
Pangeran, Allah maneh, dipaparinkeun
ka maneh pikeun waris. *a* p. 27 : 17.

15 [a] Saksi hidji teu tjoekoep ngadoe-
doeh ka djalma, hal kasalahan naon-
naon atawa hal dosa naon-naon, dina
sakabeh dosa, noe koe eta dipigawe;
[b] tina omongan saksi doewa atawa tina
omongan saksi tiloe sagala pĕrkara dja-
16 di poegoehna. 'Lamoen aja hidji saksi
kanijaja, dek ngamoesoeh ka hidji djal-
17 ma, noeding moengkir: 'toeloej eta doe-
wa djalma anoe padoe koedoe pada
marĕk ka pajoeneun Pangeran, [c] nja
ka hareupeun panghoeloe-panghoeloe
djeung hakim-hakim, anoe djarĕnĕng
18 dina mangsa harita. 'Geus kitoe koe
eta hakim-hakim koedoe didongdon sing
gĕmĕt pisan; ana seug kapanggih saksi
teja saksi palsoe, estoe palsoe panoe-
19 dingna ka doeloerna, 'toeloej koe ma-
raneh koedoe dipigawe sakoemaha pa-
karĕpanana migawe ka doeloerna teja.
[d] Djadi koe maneh eta noe goreng teh
20 singkirkeun ti tĕngah maneh. 'Masing
goernita [e] ka sakoer anoe kari, soepaja
pada sarijeuneun, sarta oelah aja deui
noe migawe pĕrkara goreng tjara ki-
21 toe di tĕngah maneh. 'Sarta panon ma-
neh oelah hawatir: [f] njawa bajar nja-
wa, panon bajar panon, hoentoe bajar
hoentoe, leungeun bajar leungeun, soe-
koe bajar soekoe. *a* p. 17 : 6. *b* Mat. 18 : 16; Joh. 8 : 17; Ibr. 10 : 28. *c* p. 17 : 9. *d* p. 13 : 5. *e* p. 17 : 13. *f* 2 Moesa 21 : 23.

## PASAL 20.

Lamoen maneh boedal pĕrang, ngaroe-
roeg ka moesoeh maneh, [a] seug ma-
neh nendjo koeda djeung kareta, bala
loba ti batan maneh, poma maneh oe-
lah sijeun koe eta; karana maneh di-
sarĕngan koe Pangeran, Allah maneh,
noe nginditkeun maneh ti tanah Mĕsir.
*a* Djab. 20 : 8.

2 Dĕmi geus kitoe, samangsa maraneh
geus deukeut kana pĕrang, [a] sor pang-
hoeloe koedoe njampeurkeun, bari toe-
3 loej misaoer ka bala, 'kijeu pisaoereu-
nana ka darinja: Eh Israil! geura de-
ngekeun: maraneh ajeuna geus deukeut
kana pĕrang, ngaroeroeg ka moesoeh
maraneh; poma maraneh oelah leutik
hate, oelah sarijeun, oelah miris sarta
4 oelah risi tina sabab moesoeh; 'karana
Pangeran, Allah maraneh, njarĕngan
angkat djeung maraneh, [b] kĕrsa mang-
mĕrangkeun maraneh ka moesoeh ma-
raneh, kĕrsa njalamĕtkeun ka maraneh.
5 'Geus kitoe [c] pangoeroes koedoe pada
misaoer ka bala, kijeu pisaoereunana:
Saha djalma, noe njijeun imah anjar,
sarta tatjan dieusian? Nja eta geura
leumpang, moelang ka imahna, bisi paeh
dina pĕrang, seug dieusian koe djalma
6 sedjen. 'Djeung saha djalma noe nji-
jeun kĕbon anggoer, [d] sarta tatjan ka-
poeloek boewahna? Nja eta geura leum-
pang, moelang ka imahna, bisi paeh
dina pĕrang, seug boewahna kapoeloek
7 koe djalma sedjen. 'Sarta saha djalma,
[e] noe keur babakalan djeung sahidji
awewe, sarta tatjan dikawin? Nja eta
geura leumpang, moelang ka imahna,
bisi paeh dina pĕrang, seug dikawin koe
8 djalma sedjen. 'Tidinja pangoeroes teh
koedoe malisaoer deui ka bala, kijeu
pisaoereunana: [f] Saha djalma noe sijeun
sarta leutik hate? Nja eta geura leum-
pang, moelang ka imahna, bisi hate
doeloer-doeloerna datang ka gimir, sa-
9 pĕrti hate manehanana. 'Dĕmi geus ki-
toe, satoetoep pangoeroes misaoer ka
bala teh, seug koedoe pada ngadjĕnĕng-

keun pikapalaeun balad, baris ngaloe-
loegoean djalma-djalma. *a* 4 Moesa 10 : 8, 9;
31 : 6. *b* p. 3 : 22. *c* p. 16 : 18. *d* 3 Moesa 19 : 23—25.
*e* p. 24 : 5. *f* Hak. 7 : 3.

10 Lamoen maneh njampeurkeun ka hi-
dji nagara, sĕdja mĕrangan ka dinja,
seug koe maneh koedoe diëmbaran heula
11 pirahajoeëun. 'Geus kitoe, oepama nga-
djawabna ka maneh menta rahajoe,
sarta maneh dibere lawang, toeloej sa-
kabeh djalma, noe pikapanggiheun di
djĕro eta nagara, koedoe ka loewar oe-
pĕti ka maneh sarta ngawoela ka ma-
12 neh. 'Sabalikna, oepama teu rek njijeun
karahajoean mah djeung maneh, ang-
goer mĕrangan ka maneh, toeloej koe
13 maneh eta nagara kĕpoeng. 'Ana seug
koe Pangeran, Allah maneh, diseleh-
keun ka leungeun maneh, [a] pek saka-
beh lalakina koe maneh koedoe disa-
14 bĕtan koe seuseukeut pĕdang; 'tatapi
ari awewe, djeung baroedak, djeung sa-
satoan, sarta naon bae anoe aja di djĕro
eta nagara, sakabeh djaraheunana, koe
maneh rajah adjang maneh; sarta ha-
kan koe maneh eta djarahan ti moe-
soeh maneh, anoe koe Pangeran, Allah
15 maneh, diselehkeun ka maneh. 'Kitoe
pilampaheun maneh ka sakabeh nagara,
noe djaraoeh katjida ti maneh, anoe
teu kaäsoep nagara bangsa-bangsa di
16 dijeu. 'Ari moenggoeh nagara bangsa-
bangsa ijeu mah, anoe koe Pangeran,
Allah maneh, dipaparinkeun ka maneh,
djadi milik: [b] sakoer noe aja ambĕkan
17 koe maneh oelah dihiroepan; 'satĕgĕsna
koe maneh koedoe diharamkeun ditoem-
pĕs; nja eta oerang Het, oerang Emor,
oerang Kanaän, oerang Pares, oerang
Hiwi djeung oerang Jĕboes; [c] sakoe-
maha maneh ditimbalan koe Pangeran,
18 Allah maneh teja; 'soepaja eta teh oe-
lah magahan ka maraneh milampah
sakoemaha kagiroekan maranehanana,
noe koe maranehanana dipigawe ka
aällahanana; matak maraneh dosa ka
Pangeran, Allah maraneh. *a* 4 Moesa 31 : 7, 17.
*b* Jos. 10 : 40; 11 : 11, 14. *c* p. 7 : 1, 2.

19 Lamoen maneh ngĕpoeng ka hidji na-
gara lila katjida, pek dipĕrangan, ka-
rĕp maneh dek dilindih, poma maneh
oelah ngaroeksakkeun tatangkalanana,
dipangoelangkeun balijoeng; karana nja
eta baris pihakaneun maneh, mana koe
maneh oelah ditoewar. Karana ta-
tangkalan kĕbon naha karah manoesa,
wĕt koedoe asoep dikĕpoeng tina sabab
20 maneh? 'Ngan ari tatangkalan, anoe
koe maneh kanjahoan jen lain tangkal
baris hakaneun mah, nja eta koe ma-
neh meunang diroeksakkeun sarta di-
toewar; djeung koedoe njijeun benteng,
ngalingkoeng eta nagara noe mĕrangan
ka maneh, sing datang ka kalindihna.

## PASAL 21.

Lamoen dina tanah, anoe koe Pangeran,
Allah maneh, dipaparinkeun ka maneh
baris dimilik, kapanggih noe kasabĕt,
keur ngalondjor di tĕgal, sarta teu ka-
2 njahoan noe maehan inja: 'seug kokolot
maneh djeung hakim maneh koedoe ka
laloewar, bari toeloej ngoekoer ka naga-
ra-nagara, anoe sakoeriling noe kasabĕt
3 teja. 'Mana nagara noe pangdeukeutna
ka noe kasabĕt teh, kokolot nagara eta
koedoe njokot hidji anak sapi, anoe ta-
tjan digawekeun, tatjan narik make pa-
4 sangan. 'Tidinja eta anak sapi koe ko-
kolot nagara teh koedoe dibawa toe-
roen ka hidji waloengan noe majĕng,
anoe tara disamboet sarta tara disĕba-
ran; [a] pek anak sapi teh koe kokolot
koedoe ditĕkoek di dinja dina waloe-
5 ngan. 'Geus kitoe panghoeloe-panghoeloe,
anak-poetoe Lewi, koedoe njalampeur-
keun; karana nja eta noe dipilih koe
Pangeran, Allah maneh, [b] dikĕrsakeun
ngabakti ka andjeunna, djeung dikĕr-
sakeun ngabĕrkahan mawa padjĕnĕngan
Pangeran; [c] sarta tina omongan eta,
sakabeh hal padoe djeung sakabeh hal
6 mahala pipoetoeseun. 'Toeloej sakabeh
kokolot eta nagara, noe pangdeukeutna
ka noe kasabĕt teja, koedoe pada ngoem-
bah [d] leungeunna di loehoereun eta anak
sapi, noe ditĕkoek dina waloengan teja,
7 'sarta njalaoer, kijeu pisaoereunana:
Lain leungeun kaoela noe ngoetjoerkeun
eta gĕtih, sarta koe panon kaoela teu
8 katendjo. 'Noen Pangeran! moegi-moegi
aja hampoera ka oemat andjeun Israil,
anoe kenging andjeun ngaleupaskeun,
sarĕng moegi oelah ka loewar gĕtih noe
teu salah di tĕngah oemat andjeun Is-
rail! Ana kitoe mah pĕrkara gĕtih teja
9 tangtoe dihampoera ka darinja. 'Djadi
maneh teh [e] koedoe ngaleungitkeun

gĕtih noe teu salah ti tĕngah maneh; ka-
rana maneh koedoe migawe noe bĕnĕr
di pajoeneun Pangeran. *a* 3 Moesa 14 : 5.
*b* p. 10 : 8. *c* p. 17 : 8, 9. *d* Djab. 26 : 6; Mat. 27 : 24.
*e* 4 Moesa 35 : 33.
10 Lamoen maneh boedal pĕrang, nga-
roeroeg ka moesoeh maneh, seug eta
teh koe Pangeran, Allah maneh, dise-
lehkeun ka leungeun maneh, datang ka
11 djalmana koe maneh dibojong, 'geus ki-
toe maneh di lĕbah bojongan nendjo
hidji awewe noe geulis roepana, toeloej
mikarĕp ka dinja, dek dikawin didjijeun
12 pamadjikan: 'seg koe maneh koedoe
diasoepkeun ka djĕro imah maneh, [a]
sarta sina njoekoer sirahna djeung ngeu-
13 reutan koekoena; 'djeung sina ngalaän
papakean bojongan ti awakna, bari toe-
loej tjitjing di imah maneh, njeungtjeu-
rikan indoeng-bapana, lilana saboelan;
sanggeusna kitoe koe maneh pandji-
ngan; ari maneh salakina, sarta eta djadi
14 pamadjikan maneh. 'Geus kitoe, oepama
maneh datang teu soeka ka dinja, seg
koe maneh bere leumpang ka mana bae
pikarĕpeunana; teu pisan meunang di-
djoewal didoewitkeun, teu meunang di-
djijeun boedak, pedah koe maneh geus
dirĕndahkeun. *a* Jěr. 7 : 29; Mik. 1 : 16.
15 Lamoen aja hidji djalma, doewa pa-
madjikanana, noe hidji dipikanjaäh, ari
noe hidji deui dipikageuleuh, sarta boga
anak lalaki ti noe dipikanjaäh ongkoh,
ti noe dipikageuleuh ongkoh; ari anak-
16 na noe tjikal ti noe dipikageuleuh; 'geus
kitoe, keur mangsa ngawariskeun ba-
bandaänana ka anak-anakna, [a] teu meu-
nang anak pamadjikan noe dipikanjaäh
didjijeun tjikal, dileuwihkeun ti anak
pamadjikan noe dipikageuleuh, anoe es-
17 toe tjikal teja. 'Ĕnjana mah anoe estoe
tjikal, anak ti noe dipikageuleuh teja,
koedoe diangkĕn koe manehanana, di-
bere doewa bagian ti sabobogaänana;
karana nja eta [b] loeloegoe kabĕdasa-
nana, eta noe hoekoem katjikalan teh.
*a* 1 Bab. 5 : 1. *b* 1 Moesa 49 : 3.
18 Lamoen aja djalma boga anak lalaki
basangkal nja mantangoel, hanteu noe-
roet ka parentah bapana sarta ka pa-
rentah indoengna, dipĕpĕrih, wĕt teu
19 noeroet bae ka darinja: 'toeloej koedoe
ditjĕkĕl koe indoeng-bapana, dibawa ka
loewar [a] ka kokolot-kokolot nagarana,
20 sarta ka lawang ĕnggonna. 'Tidinja koe-
doe mihatoer kijeu ka kokolot nagara-
na: Ijeu poen anak basangkal nja man-
tangoel, hanteu noeroet ka parentah
koering; boedak latjoer sarĕng pama-
21 bokan. 'Geus kitoe eta teh koe sakabeh
djalma eusi nagarana koedoe dibaledo-
gan koe batoe, datang ka paehna. [b]
Djadi koe maneh eta noe goreng teh
singkirkeun ti tĕngah maneh; masing
goernita ka sakabeh oerang Israil, soe-
paja pada sarijeuneun. *a* p. 22 : 15; 25 : 7.
*b* p. 13 : 11; 19 : 19, 20.
22 Sarta lamoen aja djalma [a] boga dosa
mandjing dihoekoem paeh, pek dipae-
han, bari toeloej koe maneh digantoeng
23 dina kai: 'nja eta majitna [b] oelah di-
peutingkeun dina kai; misti pisan koe
maneh dikoeboer dina poë harita keneh;
[c] karana djalma noe digantoeng teh
dikeunaän panjapa Allah; sarta maneh
oelah nganadjiskeun tanah maneh, anoe
koe Pangeran, Allah maneh, dipaparin-
keun ka maneh, djadi milik. *a* Roem 6 : 23.
*b* Joh. 19 : 31. *c* Gal. 3 : 13.

## PASAL 22.

Ari maneh nendjo [a] sapi doeloer ma-
neh atawa dombana keur ngalantrah,
poma maneh oelah ngalijeus ka noe ki-
toe; geuwat koe maneh poelangkeun
2 ka doeloer maneh. 'Sarta oepama doe-
loer maneh hanteu deukeut ka maneh,
atawa maneh teu wawoeh, koedoe koe
maneh diaboeskeun ka djĕro imah ma-
neh, sina aja di maneh tĕpi ka ditejang
koe doeloer; seug poelangkeun ka dinja.
3 'Pon kitoe keneh maneh nja koedoe
milampah ka kaldena, djeung kitoe ke-
neh maneh nja koedoe milampah ka
papakeanana; sarta kitoe keneh maneh
nja koedoe milampah [b] kana naon bae
leuleungiteun doeloer maneh, ari aja
noe leungit bogana sarta kapanggih koe
maneh; teu meunang maneh ngalijeus.
4 'Ari maneh nendjo [c] kalde doeloer ma-
neh, atawa sapina, laboeh di djalan,
poma maneh oelah ngalijeus ka noe ki-
toe; misti pisan maneh ngabantoe ka
doeloer ngahoedangkeun inja.
*a* 2 Moesa 23 : 4. *b* 3 Moesa 6 : 3. *c* 2 Moesa 23 : 5.
5 Awewe oelah make parabot lalaki,
kitoe deui lalaki oelah make papakean
awewe; karana saha-saha noe migawe
kitoe, kagiroek Pangeran, Allah maneh.

6 Lamoen maneh parĕng di djalan
manggih sajang manoek, dina kai naon
bae, atawa dina taneuh, aja anakan ata-
wa ĕndogan, sarta indoengna keur nji-
leungleuman anakna atawa ĕndogna, [a]
oelah ditjokot indoengna sarta djeung
7 anakna. 'Indoengna koe maneh misti
pisan dihibĕrkeun, dĕmi anakna mah
tjokot keur maneh; soepaja maneh dja-
moega, sarta maneh dipandjangkeun
nja oemoer. a 3 Moesa 22 : 28.
8 Lamoen maneh njijeun imah anjar,
nja eta hateupna koe maneh koedoe
dilonengan, sangkan maneh ka imah
maneh oelah ngadatangkeun hoetang
gĕtih, lamoen aja noe ragrag ti loe-
hoerna.
9 Kĕbon anggoer maneh [a] oelah dipĕ-
lakan doewa roepa, soepaja oelah di-
poepoel kadjĕmbaran pĕpĕlakan, anoe
beunang maneh mĕlak, sarta djeung
beubeunangan kĕbonna anggoer.
a 3 Moesa 19 : 19.
10 Maneh [a] oelah ngawoeloekoe koe sapi
djeung koe kalde dihidjikeun. a 2 Kor. 6 : 14.
11 Maneh [a] oelah make sipat tjatjam-
poeran, boeloe domba djeung boĕh di-
hidjikeun. a 3 Moesa 19 : 19.
12 Maneh [a] koedoe njijeun omjok dina
opat toengtoeng haroedoem maneh, anoe
koe maneh dipake noetoepan diri.
a 4 Moesa 15 : 38.
13 Lamoen aja djalma boga pamadjikan,
seug dipandjingan, geus kitoe geuleu-
14 heun ka pamadjikan, 'sarta ditoeding
kalakoean anoe matak dipiomong, nja
njĕboetkeun hal eta noe ngadjadikeun
ngaran goreng, omongna kijeu: Eta awe-
we koe kaoela dikawin, ana koe kaoela
dideukeutan, wĕt teu kapanggih kapa-
15 rawananana: 'tidinja bapana eta lan-
djang sarta djeung indoengna koedoe
njokot kaparawanan eta landjang, di-
bawa ka loewar, ka kokolot-kokolot
16 nagara, kana lawang. 'Seug bapa lan-
djang teh koedoe mihatoer ka kokolot-
kokolot kijeu: Koering ngawinkeun ijeu
poen anak ka ki anoe; dĕmi ajeuna
17 dipikageuleuh, 'salĕrĕsna ditoeding ka-
lakoean anoe matak dipiomong, pokna:
Koe kaoela teu kapanggih kaparawanan
poetra sampejan; soemoehoen, ijeu ka-
parawanan poen anak. Sakalian koedoe
ngamparkeun sampingna ka hareupeun
18 kokolot nagara. 'Geus kitoe kokolot
nagara koedoe nangkĕp eta djalma, sarta
19 dipijasat; 'djeung koedoe didĕnda wang
perak saratoes, seug dibikeun ka bapa
eta landjang, sabab njĕboetkeun anoe
ngadjadikeun ngaran goreng ka hidji
landjang Israil. Sarta tĕtĕp pamadjika-
nana; [a] teu meunang ditalak satoetoep
20 oemoer. 'Sabalikna, oepama eta omo-
ngan sajakti, ĕnja teu kapanggih kapa-
21 rawanan landjang teh: 'heug eta lan-
djang koedoe dika-loewarkeun ka hareu-
peun lawang imah bapana, bari toeloej
dibĕntoeran koe batoe koe djalma eusi
nagarana, datang ka paehna; sabab mi-
gawe [b] noe teu patoet di Israil, djinah
di imah bapana. [c] Djadi koe maneh eta
noe goreng teh singkirkeun ti tĕngah
maneh. a p. 24 : 1. b 1 Moesa 34 : 7. c p. 13 : 5.
22 Lamoen aja djalma kapanggih ngĕ-
dĕng djeung awewe noe boga salaki, [a]
nja eta koedoe dipaehan doewanana,
tĕgĕs djalma noe ngĕdĕng djeung eta
awewe, sarta djeung awewena. [b] Djadi
koe maneh eta noe goreng teh sing-
kirkeun ti Israil. a 3 Moesa 20 : 10. b p. 13 : 5.
23 Lamoen aja landjang, parawan, keur
babakalan djeung hidji lalaki, toeloej
kapanggih koe hidji djalma lalaki di
djĕro nagara, seug ngĕdĕng djeung eta
24 landjang: 'nja eta doewanana koe ma-
raneh koedoe dibawa ka loewar, ka la-
wang eta nagara, bari toeloej pada di-
bĕntoeran koe batoe, datang ka para-
ehna; landjang teja dipaehanana tina
sabab teu sasambat di nagara; ari lalaki
teja tina sabab ngahinakeun pipama-
djikaneun batoer. [a] Djadi koe maneh
eta noe goreng teh singkirkeun ti tĕngah
25 maneh. 'Tatapi oepama di tĕgal aja
djalma lalaki manggih hidji landjang
noe keur babakalan, pek ditewak koe
eta djalma, bari seug ngĕdĕng djeung
eta landjang, geus kitoe lalaki, anoe
ngĕdĕng djeung landjang teja, koedoe
26 dipaehan, eta woengkoel; 'ari landjangna
mah oelah dikijeu-kijeu; landjang teh
taja dosa hoekoem paeh; [b] karana sa-
koemaha aja djalma ngarontok ka ba-
toer, maehan, nja kitoe eta pĕrkara.
27 'Wantoe-wantoe kapanggihna di tĕgal;
ari landjang noe keur babakalan teja
sasambat, tapi taja noe noeloeng ka
dinja. a p. 13 : 5. b p. 19 : 11.

28 Lamoen aja hidji djalma lalaki, mang-
gih hidji landjang, parawan, anoe hanteu
babakalan, ditjĕkĕl, seug ngĕdĕng djeung
29 eta landjang, sarta kapanggih: 'geus
kitoe djalma noe ngĕdĕng djeung lan-
djang teh koedoe mere wang perak
lima poeloeh ka bapa eta landjang, [a]
sarta koedoe djadi pamadjikanana, pe-
dah ngahinakeun ka dinja; teu meunang
ditalak satoetoep oemoer. *a* 2 Moesa 22:16.
30 [a] Teu meunang djalma mirabi ka pa-
madjikan bapana, djeung teu meunang
njingkabkeun samping bapana. *a* p. 27:20.

## PASAL 23.

Saha-saha djalma [a] noe roeksak lara-
ngan atawa noe kabiri, teu meunang
2 asoep ka pakoempoelan Pangeran.'Saha-
saha [b] djalma djadah teu meunang asoep
ka pakoempoelan Pangeran; nadjan toe-
roenanana noe kasapoeloeh ge teu meu-
nang asoep ka pakoempoelan Pangeran.
*a* 3 Moesa 22:24; Jĕs. 56:3—5. *b* Ibr. 12:8.
3 Saha-saha [a] oerang Amon atawa oe-
rang Moab, teu meunang asoep ka pa-
koempoelan Pangeran; nadjan toeroe-
nanana noe kasapoeloeh ge teu meunang
asoep ka pakoempoelan Pangeran sala-
4 langgĕngna; 'tina sabab eta teh ka ma-
raneh hanteu mapag, teu nganteuran
roti djeung tjai, keur maraneh di djalan
ka loewar ti Mĕsir; [b] sarta doemeh
moeroehan tina hal maraneh eta Bal-
hoem anak Beor, ti Pĕtor, tanah Meso-
5 potami teja, sina njapa ka maneh.'Tatapi
Pangeran, Allah maneh, teu kĕrsaeun
ngamakboel ka Balhoem; satĕgĕsna pa-
njapana koe Pangeran, Allah maneh,
diganti koe bĕrkah, sabab Pangeran,
6 Allah maneh, miasih ka maneh. 'Eta
maneh oelah nejangan pisalamĕteunana
atawa pidjamoegaeunana, saoemoer ma-
neh, salalanggĕngna. *a* Nĕh. 13:1.
*b* 4 Moesa 22:5.
7 Oerang Edom koe maneh oelah dipi-
kagiroek, [a] karana nja eta doeloer ma-
neh; oerang Mĕsir koe maneh oelah
dipikagiroek, karana maneh tadina nje-
8 mah dina tanahna. 'Anak-anak noe di-
djoeroekeun ti dinja, nja eta toeroe-
nanana noe katiloe, meunang asoep ka
pakoempoelan Pangeran. *a* 1 Moesa 25:25, 26.
9 Lamoen maneh boedal wadya-balad,
ngaroeroeg ka moesoeh maneh, sing
ijatna maneh teh, koedoe njĕgah sakabeh
10 lampah goreng. 'Lamoen di maneh aja
djalma noe teu bĕrĕsih, [a] kadatangan
naon-naon ti peuting, eta koedoe bidjil
ka loewareun pasanggrahan, sarta oelah
11 asoep deui ka djĕro pasanggrahan. 'Dĕmi
geus kitoe, wantji rek boerit eta koedoe
mandi koe tjai, sarta barang geus soe-
roep panon-poë meunang asoep deui ka
12 djĕro pasanggrahan. 'Djeung koedoe aja
tĕmpat di maneh ti loewareun pasang-
grahan, seug maneh bidjil ka dinja mi-
13 tjeun. 'Sarta maneh koedoe mawa tjo-
tjolek, djaba ti pakarang maneh; geus
kitoe, samangsa maneh dijoek mitjeun,
koedoe ngĕdoek koe eta tjotjolek, toeloej
malik, ngarimboenan noe ka loewar ti
14 maneh. 'Karana Pangeran, Allah maneh,
[b] ngidĕr di tĕngah pasanggrahan maneh,
kĕrsa ngaleupaskeun ka maneh, djeung
kĕrsa njelehkeun moesoeh maneh ka
hareupeun maneh; kitoe noe matak pa-
sanggrahan maneh koedoe soetji, oelah
andjeunna di maneh datang ka ningali
sipat nista, geus tangtoe moengkoer ka
maneh. *a* 3 Moesa 15:16, 18. *b* 3 Moesa 26:12.
15 Boedak noe minggat ka maneh ti
djoeraganana, koe maneh oelah dise-
16 lehkeun ka djoeraganana. 'Sina matoeh
di tĕngah maneh, di ĕnggon noe dipilih
koe manehanana, dina salah-sahidji la-
wang maneh, di mana bae soekana;
oelah dikanijaja koe maneh.
17 Lĕbah anak Israil awewe [a] oelah aja
dajang; kitoe deui lĕbah anak Israil
lalaki oelah aja [b] noe lampah ngadoe-
18 boer. 'Oelah ngasoepkeun pamadjĕg da-
jang atawa [c] ladang andjing ka gĕdong
Pangeran, Allah maneh, baris panadaran
naon bae; karana doewanana ge kagi-
roek Pangeran, Allah maneh.
*a* 3 Moesa 19:29. *b* 1 Radj. 14:24. *c* 3 Moesa 18:22.
19 Maneh [a] oelah njokot boengah ti doe-
loer maneh, boengah doewit, boengah
kahakanan, atawa boengah naon bae
20 sipatna noe dipake boengah. 'Ti djalma
bangsa sedjen [b] maneh meunang njokot
boengah, dĕmi ti doeloer mah oelah
njokot boengah; soepaja maneh dibĕr-
kahan koe Pangeran, Allah maneh, dina
saniskara tjatjabakan leungeun maneh,
dina tanah anoe koe maneh rek diasoe-
pan, baris dimilik. *a* 2 Moesa 22:25; 3 Moesa
25:36; Nĕh. 5:7, 11. *b* p. 15:3.

21 [a] Lamoen maneh ka loewar nadar ka
Pangeran, Allah maneh, oelah dimĕngke-
mĕngke naoerna; karana tangtoe pisan
koe Pangeran, Allah maneh, dipoendoet
ti maneh, sarta matak dosa ka maneh.
22 'Tatapi lamoen maneh tinggal nadar
mah, hanteu matak dosa ka maneh.
23 'Anoe geus ka loewar ti biwir maneh,
koe maneh koedoe ditĕtĕpkeun sarta
dilampahkeun; sing sakoemaha nadar
maneh tadi ka Pangeran, Allah maneh,
pangabakti bawaning soeka, naon bae
noe geus didjangdjikeun koe biwir ma-
neh. *a* 4 Moesa 30 : 2, 3.
24 Lamoen maneh asoep ka kĕbon ang-
goer batoer, meunang maneh ngahakan
boewahna, sakarĕp maneh, datang ka
maneh seubeuh, tapi oelah ngaboeskeun
25 ka wadah maneh. 'Lamoen maneh asoep
ka pĕpĕlakan tarigoe batoer, meunang
maneh [a] mipit ranggeujan koe leungeun,
tapi oelah maneh ngoelangkeun arit ka
pĕpĕlakan batoer. *a* Mat. 12 : 1.

## PASAL 24.

Lamoen aja hidji djalma boga pama-
djikan dikawin, geus kitoe, oepama
teu nimoe kasoekaän dina panonna, sa-
bab manggih [a] sipat nista di pamadji-
kanana, seug koedoe dipangnoeliskeun [b]
soerat panalak, diselehkeun ka leungeun-
na, bari toeloej didjoeroeng leumpang
2 ti imahna. 'Ari geus ka loewar ti imahna,
eta meunang leumpang sarta lakian ka
3 noe sedjen. 'Ana salakina noe pandeuri
geuleuheun ka dinja, djeung dipangnoe-
liskeun soerat panalak, sarta diseleh-
keun ka leungeunna, bari toeloej didjoe-
roeng leumpang ti imahna, atawa lamoen
paeh salakina noe pandeuri, anoe boga
4 pamadjikan ka dinja: 'eta salakina noe
ti heula, noe njĕrahkeun inja teja, teu
meunang ngaroedjoe boga deui pama-
djikan ka dinja, sanggeusna dinadjis-
keun; karana lampah kitoe matak giroek
ka pajoeneun Pangeran; sarta maneh
oelah matak dosa kana tanah, anoe koe
Pangeran, Allah maneh, dipaparinkeun
ka maneh, djadi milik. *a* p. 23 : 14.
*b* Mal. 2 : 14—16; Mat. 5 : 31, 32; 19 : 7, 8.
5 Lamoen aja hidji djalma anjar kawin,
[a] eta montong boedal pĕrang, djeung
oelah digawekeun naon-naon; nja koedoe
mĕrdika pikeun imahna, sataoen lilana,
sina ngaboeboengah ka pamadjikanana
noe dikawin. *a* p. 20 : 7.
6 Panggilingan, nadjan batoena noe
noempak oge, oelah ditjokot gade; ka-
rana sasat njawa noe ditjokot gade.
7 Lamoen aja djalma [a] kapanggih ngi-
wat doeloer, kaäsoep oerang Israil, didji-
jeun boedak, atawa didjoewal, eta noe
ngiwat teh koedoe dipaehan. [b] Djadi
koe maneh eta noe goreng teh sing-
kirkeun ti tĕngah maneh. *a* 2 Moesa 21 : 16.
*b* p. 13 : 5.
8 Masing hade-hade di kasakit lepra; [a]
koedoe sing tĕmĕn ngestoekeun djeung
ngalampahkeun sakabeh noe diwoeroek-
keun ka maraneh koe panghoeloe-pang-
hoeloe, ahli Lewi; sakoemaha noe koe
kami diparentahkeun ka eta teja, koe-
doe kitoe maraneh nja ngestoekeun,
9 djeung dilampahkeunana. 'Sing ingĕt ka
noe koe Pangeran, Allah maneh, [b] dida-
mĕl ka Mirjam, keur maraneh di djalan
ka loewar ti Mĕsir teja. *a* 3 Moesa 13.
*b* 4 Moesa 12 : 10.
10 Lamoen maneh ka batoer mere ngan-
djoek naon-naon, poma oelah asoep ka
11 imahna njokot gadena: 'koedoe ngadago
di loewar; ari djalma noe koe maneh
dibere ngandjoek, koedoe ngabidjilkeun
12 gadena ka maneh, ka loewar. 'Sarta
oepama eta teh djalma balangsak, ma-
13 neh oelah heës djeung gadena. 'Misti
pisan [a] gadena koe maneh dipoelang-
keun ka dinja wantji soeroep panon-poë,
sina heës make pakena; tangtoe nga-
bĕrkahan ka maneh, [b] sarta matak djadi
kabĕnĕran ka maneh ka pajoeneun Pa-
ngeran, Allah maneh. *a* 2 Moesa 22 : 26.
*b* p. 6 : 25.
14 Maneh oelah ngaĕrol ka djalma boe-
boeroeh, noe balangsak nja miskin, boh
doeloer maneh, boh semah maneh, anoe
aja dina tanah maneh, dina lawang ma-
15 neh. 'Koedoe dibere koelianana [a] dina
poëna, sarta oelah kasĕdĕk koe soe-
roepna panon-poë; karana balangsak eta
teh, djeung pikirna ngarĕp-ngarĕp ka
dinja; [b] oelah datang ka sasambat koe
hal maneh ka Pangeran; tangtoe ma-
tak dosa ka maneh. *a* 3 Moesa 19 : 13.
*b* Jak. 5 : 4.
16 [a] Bapa teu meunang dipaehan tina sabab
anak, kitoe deui anak teu meunang di-
paehan tina sabab bapa; djalma teh

dipaehanana koe tina dosana sorangan.
*a* 2 Radj. 14:6; Jěr. 31:30; Jěh. 18:19.
17 Maneh [a] oelah njerongkeun běběněran
semah atawa pahatoe; sarta papakean
randa koe maneh oelah ditjokot gade.
18 'Djeung maneh teh masing ingět, [b] jen
maneh bareto koemawoela di Měsir,
sarta maneh dileupaskeun ti dinja koe
Pangeran, Allah maneh; kitoe noe matak
kami marentah ka maneh milampah
pěrkara noe tadi. *a* 2 Moesa 22:21, 22;
p. 27:19. *b* p. 16:12.
19 [a] Lamoen maneh keur diboewat piboewateun
maneh dina lahan maneh, seug
aja sabeungkeutan kapohoan koe maneh
dina lahan, poma oelah dibalikan ditjokot;
nja eta keur semah, keur pahatoe
sarta keur randa; soepaja maneh diběrkahan
koe Pangeran, Allah maneh, dina
sakabeh pagawean leungeun maneh.
20 'Lamoen maneh keur ngadjoelan boewah
djetoen maneh, poma oelah nitiknitik
dahan noe geus di toekangeun
maneh; nja eta keur semah, keur paha-
21 toe sarta keur randa. 'Lamoen maneh
keur ngala boewah anggoer maneh, [b]
poma oelah moepoerian anoe geus di toekangeun
maneh; nja eta keur semah,
22 keur pahatoe sarta keur randa. 'Djeung
maneh teh masing ingět, jen maneh
bareto koemawoela di tanah Měsir;
kitoe noe matak kami marentah ka
maneh milampah pěrkara noe tadi.
*a* 3 Moesa 19:9. *b* 3 Moesa 19:10.

## PASAL 25.

Lamoen aja djalma boga prakara djeung
batoer, toeloej ngadareuheusan ka
hoekoem, nja eta dihoekoemanana ari
noe běněr koedoe diběněrkeun, noe salah
2 disalahkeun. 'Geus kitoe, oepama noe
salah mandjing hoekoem dirangket, seug
koe hakim koedoe disina nangkoeban,
bari toeloej dititah dirangket di hareupeunana;
dina rejana sing satimbang
3 kasalahanana. 'Dirangketna meunang
něpi [a] ka opat poeloeh kali, oelah dileuwihan;
bisina, ari dirangket leuwih ti
sakitoe rejana mah, eta doeloer maneh
datang ka djadi hina di hareupeun panon
maneh. *a* 2 Kor. 11:24.
4 [a] Sapi keur ngirik gandoem oelah
ditjalongtjongan. *a* 1 Kor. 9:9; 1 Tim. 5:18.
5 [a] Lamoen aja djalma pada doeloer,
tjitjing reureudjeungan, toeloej paeh saoerang,
sarta teu boga anak, pamadjikan
djalma noe paeh teja teu meunang lakian
ka noe di loewar, ka djalma sedjen; nja
doeloer salakina noe koedoe mandjingan
ka dinja, sarta dikawin, někanan ka
6 dinja kawadjiban doeloer salaki. 'Geus
kitoe tjikalna, noe koe eta bakal didjoeroekeun,
pingaděgeun dina oeroet ngaran
doeloerna, těgěs noe paeh teja, soepaja
ngaranna oelah datang ka leungit
7 ti Israil. 'Tatapi oepama eta djalma
hanteu soeka ngawin pamadjikan doeloerna,
seug pamadjikan doeloerna koedoe
indit ka lawang nagara, ka kokolot-kokolot,
bari toeloej mihatoer kijeu:
[b] Doeloer salaki koering ěmboengeun
ngaděgkeun ngaran baris doeloerna di
Israil, teu daekeun někanan ka koering
8 kawadjiban doeloer salaki. 'Tidinja eta
lalaki koedoe diala koe kokolot nagarana,
bari seug disaoeran; ana keukeuheun,
sarta ngomong kijeu: Koering
9 hanteu soeka mirabi ka dinja: 'toeloej
pamadjikan doeloerna koedoe njampeurkeun
ka eta lalaki di hareupeun kokolot-kokolot,
[c] pek ngalaän sapatoe tina
soekoe eta lalaki, bari njidoeh ka beungeutna;
djeung koedoe ngomong, kijeu
pokna: Saha-saha djalma teu daek ngaděgkeun
imah doeloerna, koedoe dipi-
10 gawe sapěrti lampah bijeu. 'Sarta ngaran
eta teh koedoe disěboet kijeu di
Israil: Ahli noe dilaän sapatoe.
*a* Mat. 22:24. *b* Roet 4:5. *c* Roet 4:7.
11 Lamoen aja djalma lalaki paseja batoer
pada batoer, hol pamadjikan noe
saoerang njampeurkeun, dek ngaleupaskeun
salakina ti leungeun djalma noe
měrgasa ka dinja, sor njodorkeun leungeunna,
pek njěkěl larangan noe měr-
12 gasa: 'nja eta awewe koe maneh koedoe
dipotong leungeunna; [a] panon maneh
oelah hawatir. *a* p. 19:13.
13 Maneh [a] dina kantong oelah boga
batoe doewa, noe hidji gěde, noe hidji
14 deui leutik. 'Maneh dina imah oelah
boga takěran doewa, noe hidji gěde,
15 noe hidji deui leutik. 'Koedoe boga batoe
noe djědjěg, nja saběněrna; koedoe boga
takěran noe djědjěg, nja saběněrna; soepaja
maneh dipandjangkeun nja oemoer
dina tanah, anoe koe Pangeran, Allah
16 maneh, dipaparinkeun ka maneh. 'Karana

saha-saha noe milampah kitoe, [b] saha-
saha noe migawe noe teu bĕnĕr, kagi-
roek Pangeran, Allah maneh.

*a* 3 Moesa 19 : 35, 36. *b* Sil. 11 : 1.

17 Masing ingĕt [a] ka noe dipigawe ka
maneh koe Amalek, keur maraneh di
18 djalan ka loewar ti Mĕsir; 'nja lam-
pahna naradjang ka maneh di djalan
teja, seg ngaboerak-barik di maneh
sakoer noe ngadjĕbol, anoe ti pandeuri,
keur kabĕnĕran maneh teh tjape nja
lĕsoe; sarta teu sijeuneun koe Allah.
19 'Dĕmi geus kitoe, dimana maneh koe
Pangeran, Allah maneh, geus dipaparin
reureuh ti sakabeh moesoeh maneh noe
ti sakoeriling, dina tanah anoe koe Pa-
ngeran, Allah maneh, dipaparinkeun ka
maneh, djadi milik, pikeun waris, toe-
loej maneh koedoe ngaleungitkeun ingĕ-
tan ka Amalek ti kolong langit; papa-
tjoewan maneh dek poho! *a* 2 Moesa 17 : 8.

## PASAL 26.

Djeung deui lamoen maneh geus asoep
kana tanah, anoe koe Pangeran, Allah
maneh, dipaparinkeun ka maneh, djadi
milik, sarta koe maneh geus dibeunang-
2 keun djeung diĕnggonan: 'geus kitoe
maneh koedoe njokot sawareh [a] loeloe-
goe saroepaning hasil taneuh, anoe koe
maneh diakoetan ti tanah maneh, noe
koe Pangeran, Allah maneh, dipaparin-
keun ka maneh; koedoe diwadahan koe
karandjang; bral maneh leumpang [b] ka
ĕnggon, anoe bakal dipilih koe Pange-
ran, Allah maneh, kĕrsa ngalinggihkeun
3 padjĕnĕnganana di dinja. 'Toeloej ma-
neh koedoe ngadeuheus ka panghoeloe,
anoe djĕnĕng dina mangsa harita, sarta
koedoe mihatoer kijeu: Koering ajeuna
ngoeningakeun ka Pangeran, Allah an-
djeun, jen koering teh geus dongkap
kana tanah, noe koe Pangeran didjang-
djikeun ka karoehoen koering sadaja,
nganggo soempah, kĕrsana dipaparin-
4 keun ka koering sadaja. 'Tidinja koe
panghoeloe karandjang teh koedoe di-
tampa ti leungeun maneh, sarta diteun-
deun ka hareupeun altar Pangeran,
5 Allah maneh. 'Djeung maneh koedoe
oendjoekan ka pajoeneun Pangeran, Al-
lah maneh, kijeu nja pioendjoek: [c] Ka-
roehoen koering oerang Sam noe aproek-
aproekan; seug mijang ka Mĕsir, toeloej
ngoembara di dinja, djalma saeutik;
geus kitoe di dinja andjeunna djadi
6 bangsa gĕde, nja rosa, nja loba. 'Ari
oerang Mĕsir migawe goreng ka koering
sadaja, pada nganijaja ka koering, dong-
kap ka dimomotan pagawean bangga
7 pisan. 'Tidinja koering pada sasambat
ka Pangeran, Allah karoehoen koering
sadaja, [d] sarĕng Pangeran ngamakboel
ka sowara koering, bari ningali kana
kabalangsakan koering, kaewĕdan koe-
8 ring sarawoeh kasĕsĕkan koering. 'Geus
kitoe koering sadaja koe Pangeran dika-
loewarkeun ti Mĕsir, [e] nganggo pana-
ngan kawasa, sarĕng nganggo asta noe
njodor, kitoe deui nganggo panjingsi-
jeunan bangĕt, sarĕng nganggo tanda-
tanda sarawoeh moedjidjat-moedjidjat.
9 'Ladjĕng koering sadaja didongkapkeun
ka ĕnggon ijeu, sarĕng dipaparin ijeu
tanah; [f] jaktos tanah anoe labar-leber
10 tji-soesoe sarĕng madoe. 'Ari ajeuna,
soemangga, koering njanggakeun ijeu loe-
loegoe hasil taneuh, anoe koe andjeun,
Pangeran! dipasihkeun ka koering. Seg
koe maneh koedoe diteundeun ka pajoe-
neun Pangeran, Allah maneh, bari toe-
loej soedjoed ka pajoeneun Pangeran,
11 Allah maneh. 'Sarta maneh teh [g] masing
boengah tina sakabeh kahadean, anoe
koe Pangeran, Allah maneh, dipaparin-
keun ka maneh djeung ka saeusi-imah
maneh; nja diri maneh, djeung ahli Lewi,
sarta djeung semah noe di tĕngah maneh.

*a* 2 Moesa 23 : 19. *b* p. 12 : 5. *c* 1 Moesa 12 : 1; 28 : 2. *d* 2 Moesa 2 : 23. *e* p. 7 : 19. *f* 2 Moesa 3 : 8. *g* p. 16 : 11, 14.

12 Lamoen maneh tjatjap mĕrpoeloehan
sakabeh pĕrpoeloehan beubeunangan ma-
neh [a] dina taoen noe katiloe, taoen pĕr-
poeloehan teja, seug maneh koedoe sidĕ-
kah ka ahli Lewi, ka semah, ka pahatoe
djeung ka randa, sina dadaharan dina
lawang maneh, datang ka sareubeuheun.
13 'Sarta maneh koedoe oendjoekan ka
pajoeneun Pangeran, Allah maneh, kijeu:
Koering ti imah parantos ngaloewar-
keun barang soetji, malah koe koering
parantos disidĕkahkeun ka ahli Lewi,
ka semah, ka pahatoe sarĕng ka randa,
[b] tĕroes satimbalan andjeun, noe koe
andjeun ditimbalkeun ka koering teja;
timbalan andjeun taja noe koe koering
14 dirĕmpak, sarĕng hanteu hilap. 'Taja

noe koe koering ditĕda eukeur koering
kaprihatinan; taja noe koe koering dika-
loewarkeun eukeur kanadjisan, sarĕng
taja noe koe koering dibikeun pikeun
anoe maot; koering teh noeroet ka pa-
ngandika Pangeran, Allah koering, sa-
rĕng ngalampahkeun tĕroes satimbalan
15 andjeun ka koering teja. 'Moegi-moegi
ningali ti panglinggihan andjeun noe
soetji, ti sawarga, sarĕng moegi nga-
bĕrkahan ka oemat andjeun Israil, sa-
rawoeh kana tanah, noe koe andjeun
dipasihkeun ka koering sadaja, sakoe-
maha noe koe andjeun didjangdjikeun
ka karoehoen koering, nganggo soempah
teja, nja tanah anoe labar-leber tji-
soesoe sarĕng madoe. *a* p. 14 : 28. *b* p. 14 : 29.

16 Poë ijeu Pangeran, Allah maneh, mi-
warang maneh ngalampahkeun sagala
pikoekoeh djeung sagala hoekoem anoe
tadi teja; mana koe maneh koedoe di-
estoekeun djeung dilampahkeun [a] tĕroes
reudjeung hate sarta tĕroes djeung njawa
17 maneh. 'Maneh poë ijeu ka loewar djang-
dji ka Pangeran, eta andjeunna bakal
Allah maneh, sarta maneh sĕdja nga-
lakonan djalan andjeunna, nja eta sĕdja
ngestoekeun pikoekoehna, timbalanana
djeung hoekoemna, tĕgĕs sĕdja noeroet
18 ka pangandikana. 'Kitoe deui Pangeran
poë ijeu ka loewar djangdji ka maneh,
eta maneh bakal oemat kagoengan an-
djeunna, [b] sakoemaha pangandikana ka
maneh teja, sarta maneh koedoe nges-
19 toekeun sakabeh timbalanana; 'toer pi-
kĕrsaeun andjeunna [c] maneh teh diloe-
hoerkeun, poendjoel ti sakabeh bangsa
beunang andjeunna ngadamĕl, matak
ngadjadikeun poedji, djeung mashoer,
sarta hormat; djeung soepaja maneh
djadi oemat soetji baris ka Pangeran,
Allah maneh, sakoemaha pangandikana
teja. *a* p. 6 : 5. *b* p. 7 : 6; 14 : 2. *c* p. 28 : 1.

## PASAL 27.

Tidinja Moesa djeung para kokolot Is-
rail ngadawoeh ka djalma-djalma, ki-
jeu dawoehna: Koedoe ngestoekeun ijeu
satimbalan, noe koe kami diparentah-
2 keun ka maraneh ajeuna. 'Ari mangsa
poëan maraneh pimeuntaseun tji Jor-
dan, [a] asoep ka tanah, anoe koe Pa-
ngeran, Allah maneh, dipaparinkeun ka
maneh, seug maneh koedoe ngadĕgkeun
keur diri maneh batoe galĕde, sarta di-
3 poelasan apoe. 'Toeloej maneh [b] dina
eta teh koedoe noeliskeun saoengĕlna
ijeu toret, sanggeus maneh meuntas;
soepaja maneh asoep kana tanah, anoe
koe Pangeran, Allah maneh, dipaparin-
keun ka maneh, [c] nja tanah noe labar-
leber tji-soesoe djeung madoe, sakoe-
maha noe koe Pangeran, Allah karoe-
hoen maneh, diandikakeun ka maneh
4 teja. 'Geus kitoe, sanggeusna maraneh
meuntas tji Jordan, seug eta batoe, anoe
koe kami diparentahkeun ka maraneh
ajeuna, koe maraneh koedoe diaradĕg-
keun [d] dina goenoeng Ebal, sarta koedoe
5 dipoelasan apoe. 'Djeung deui maneh
di diuja koedoe njijeun hidji altar baris
ka Pangeran, Allah maneh, [e] nja altar
koe batoe; oelah dioengkoelan beusi.
6 'Batoe goeloentoengan noe koe maneh
koedoe didjijeun altar Pangeran, Allah
maneh teh; sarta maneh dina loehoer
eta koedoe ngoerbankeun koerban doe-
roekan baris ka Pangeran, Allah maneh.
7 'Djeung maneh koedoe ngoerbankeun
koerban panarima sarta dadaharan di
dinja, bari masing boengah di pajoeneun
8 Pangeran, Allah maneh. 'Ari dina batoe
teja maneh koedoe noeliskeun saoe-
ngĕlna ijeu toret, sing tetela pisan.
*a* Jos. 3. *b* Jos. 8 : 32. *c* 2 Moesa 3 : 8, 17. *d* p. 11 : 29.
*e* 2 Moesa 20 : 25.

9 Ngalahir deui Moesa, sarta djeung
para panghoeloe, ahli Lewi, ka sabangsa
Israil, kijeu lahirna: Eh Israil! masing
repeh, sarta dengekeun: [a] poë ijeu maneh
teh djadi oemat Pangeran, Allah maneh.
10 'Mana maneh koedoe noeroet ka pa-
ngandika Pangeran, Allah maneh, sarta
koedoe ngalampahkeun timbalanana
djeung pikoekoehna, noe koe kami di-
parentahkeun ka maneh ajeuna.
*a* p. 26 : 18, 19.

11 Djeung Moesa ngadawoeh ka djalma-
djalma dina poë harita, kijeu dawoehna:
12 'Ijeu noe koedoe narangtoeng [a] dina
goenoeng Gĕrisim, baris ngabĕrkahan
ka djalma-djalma, sanggeusna maraneh
meuntas tji Jordan: Simon, Lewi, Joeda,
13 Isaskar, Joesoep djeung Binyamin.'Sarta
ijeu noe koedoe narangtoeng di goe-
noeng Ebal, njĕkĕl panjapa: Roebin, Gad,
Aser, Sĕboeloen, Dan djeung Naptali.
14 'Toeloej ahli Lewi koedoe ngaromong

ka sakabeh oerang Israil, sing bĕdas
sowarana, kijeu pipokeunana: a p. 11 : 29.
15 [a] Sing disapa djalma noe njijeun artja
sipat oekir atawa artja sipat tjitak, ka-
giroek Pangeran, djidjijeunan leungeun
toekang, sarta diteundeun di noe boeni!
Seg sakabeh djalma koedoe pada nga-
djawab, kijeu omongna: Amin.
a 2 Moesa 20 : 3, 4.
16 [a] Sing disapa noe ngahinakeun ka
bapana atawa ka indoengna! Seg sa-
kabeh djalma koedoe ngomong: Amin.
a 2 Moesa 21 : 15, 17.
17 [a] Sing disapa noe ngowahan watĕs
batoer! Seg sakabeh djalma koedoe ngo-
mong: Amin. a p. 19 : 14.
18 [a] Sing disapa noe njasabkeun anoe
lolong di djalan! Seg sakabeh djalma
koedoe ngomong: Amin. a 3 Moesa 19 : 14.
19 [a] Sing disapa noe njerongkeun bĕbĕ-
nĕran semah, pahatoe atawa randa!
Seg sakabeh djalma koedoe ngomong:
Amin. a p. 24 : 17.
20 [a] Sing disapa noe ngĕdĕng djeung pa-
madjikan bapana; sabab sasat njing-
kabkeun samping bapana! Seg sakabeh
djalma koedoe ngomong: Amin.
a 3 Moesa 18 : 8.
21 [a] Sing disapa noe ngĕdĕng djeung sato,
naon bae! Seg sakabeh djalma koedoe
ngomong: Amin. a 3 Moesa 18 : 23.
22 [a] Sing disapa noe ngĕdĕng djeung doe-
loer awewe, anak sabapa atawa anak
saindoeng! Seg sakabeh djalma koedoe
ngomong: Amin. a 3 Moesa 18 : 9, 11.
23 [a] Sing disapa noe ngĕdĕng djeung mi-
toha awewe! Seg sakabeh djalma koe-
doe ngomong: Amin. a 3 Moesa 18 : 15.
24 [a] Sing disapa noe maehan batoer di
noe boeni! Seg sakabeh djalma koedoe
ngomong: Amin. a 4 Moesa 35 : 20, 21.
25 [a] Sing disapa noe narima pamere, baris
maehan djalma, gĕtih noe teu salah!
Seg sakabeh djalma koedoe ngomong:
Amin. a p. 16 : 19.
26 [a] Sing disapa noe teu nĕtĕpkeun oe-
ngĕlna ijeu toret, hanteu dilampahkeun!
Seg sakabeh djalma koedoe ngomong:
Amin. a Gal. 3 : 10.

## PASAL 28.

Dĕmi geus kitoe, oepama maneh tĕmĕn
nja noeroet ka pangandika Pangeran,
Allah maneh, datang ka ngestoekeun
djeung ngalampahkeun sakabeh timba-
lanana, noe koe kami diparentahkeun
ka maneh ajeuna, [a] tanwande maneh
teh koe Pangeran, Allah maneh, diloe-
hoerkeun, poendjoel ti sakabeh bangsa
2 noe di boemi; 'sarta tangtoe kadata-
ngan ijeu sakabeh bĕrkah, estoe pitoe-
mĕrapeun ka maneh, lamoen maneh
noeroet ka pangandika Pangeran, Allah
maneh: a p. 26 : 19; 3 Moesa 26 : 3.
3 Dibĕrkahan maneh di nagara, djeung
dibĕrkahan maneh di pasisian.
4 Dibĕrkahan [a] boewah beuteung ma-
neh, boewah lahan maneh, djeung boe-
wah tjotjoöan maneh, anak sapi-moen-
ding maneh djeung djadjadina ĕmbe-
domba maneh. a p. 7 : 13; 30 : 9.
5 Dibĕrkahan karandjang maneh djeung
pangadonan maneh.
6 Dibĕrkahan maneh [a] dina maneh asoep,
sarta dibĕrkahan maneh dina maneh ka
loewar. a Djab. 121 : 6.
7 Koe Pangeran tangtoe diparĕngkeun,
[a] satroe maneh, noe ngamoesoeh ka
maneh, areleh di hareupeun maneh;
piboedaleunana ka maneh make djalan
hidji, ari pikaboereunana ti hareupeun
maneh make djalan toedjoeh.
a 3 Moesa 26 : 7.
8 Pangeran tangtoe miwarang, maneh
direudjeungan bĕrkah dina leuit maneh,
sarta dina sakoer tjatjabakan leungeun
maneh; tangtoe maneh dibĕrkahan dina
tanah, anoe koe Pangeran, Allah maneh,
dipaparinkeun ka maneh.
9 Maneh koe Pangeran tangtoe ditĕ-
tĕpkeun oemat andjeunna noe soetji, [a]
sakoemaha soempahna ka maneh teja,
lamoen maneh ngestoekeun timbalan
Pangeran, Allah maneh, sarta ngala-
10 konan djalanna. 'Djeung sakabeh bangsa
noe di boemi bakal pada waspadaeun,
jen maneh teh katĕlah koe padjĕnĕngan
Pangeran, sarta bakal sarijeuneun koe
maneh. a 2 Moesa 19 : 5.
11 Tangtoe Pangeran ka maneh nga-
djĕmbarkeun kahadean, dina boewah
beuteung maneh, dina boewah tjotjoöan
maneh, djeung dina boewah lahan ma-
neh, dina tanah anoe koe Pangeran
didjangdjikeun ka karoehoen maneh,
nganggo soempah, kĕrsana dipaparin-
keun ka maneh.
12 Pangeran tangtoe moekakeun keur

maneh radja-brana andjeunna noe leu-
wih aloes, nja eta langit, [a] maparin
hoedjan ka tanah maneh dina oesoemna,
djeung ngabĕrkahan sakabeh pagawean
leungeun maneh; [b] seug maneh ngin-
djeum-ngindjeumkeun ka bangsa loba,
dĕmi diri maneh mah moal ngindjeum.
*a* p. 11:14. *b* p. 15:6.
13 Sarta maneh koe Pangeran tangtoe
didjadikeun minangka hoeloe, moal mi-
nangka boentoet; nja maneh teh piaja-
eun ti loehoer bae, moal tjlok ti handap,
lamoen maneh noeroet ka timbalan
Pangeran, Allah maneh, noe koe kami
ka maneh ajeuna dititah diëstoekeun
14 djeung dilampahkeun, 'sarta maneh han-
teu njingkir ti sakabeh pangandika, noe
koe kami diparentahkeun ka maneh
ajeuna, [a] ka katoehoe atawa ka kentja,
hanteu noeroet atawa ngabakti ka aäl-
lahan. *a* p. 5:32.
15 Sabalikna, oepama maneh hanteu
noeroet ka pangandika Pangeran, Allah
maneh mah, teu ngestoekeun ngalam-
pahkeun sakabeh timbalanana djeung
pikoekoehna, noe koe kami diparentah-
keun ka maneh ajeuna, [a] tangtoe ma-
neh kadatangan ijeu sakabeh panjapa,
estoe pitoemĕrapeun ka maneh:
*a* 3 Moesa 26:14; Dan. 9:11; Mal. 2:2.
16 Disapa maneh di nagara, djeung di-
sapa maneh di pasisian.
17 Disapa karandjang maneh djeung pa-
ngadonan maneh.
18 Disapa boewah beuteung maneh djeung
boewah lahan maneh, anak sapi-moen-
ding maneh sarta djadjadina ĕmbe-domba
maneh.
19 Disapa maneh dina maneh asoep, sarta
disapa maneh dina maneh ka loewar.
20 Pangeran ka maneh tangtoe ngeuna-
keun panjapa, karoesoehan djeung pang-
lanat dina sakabeh tjatjabakan leungeun
maneh, anoe koe maneh dilampahkeun,
nĕpi ka maneh toempoer, sarta nĕpi ka
maneh gĕmpoer tereh pisan, tina sabab
kagorengan pagawean maneh, pedah ma-
neh ninggalkeun kami.
21 Maneh koe Pangeran tangtoe disina
karakĕtan koe pagĕboeg, nĕpi ka maneh
koe andjeunna dibejakkeun tina tanah,
anoe koe maneh rek diasoepan baris
dimilik.
22 Maneh koe Pangeran tangtoe digĕ-
boeg [a] koe kasakit ngabĕgangan, koe
moerijang, koe kasakit panas, koe ka-
sakit bareuh djeung koe pĕdang; kitoe
deui koe hama perang sarta koe hama
beureum; sarta maneh koe eta tangtoe
dioedag-oedag, nĕpi ka maneh leungit.
*a* 3 Moesa 26:16; 1 Radj. 8:37.
23 Ari [a] langit maneh, anoe di loehoe-
reun sirah maneh, pidjadieun ibarat
tambaga; kitoe deui boemi, anoe sahan-
dapeun maneh, ibarat beusi. *a* 3 Moesa 16:19.
24 Pangeran tangtoe maparin, ari hoe-
djan ka tanah maneh pĕlĕdoeg djeung
lĕboe; nja eta pitoeroeneun ka maneh
ti langit, nĕpi ka maneh leungit.
25 Maneh koe Pangeran tangtoe dipa-
rĕngkeun [a] eleh di hareupeun moesoeh
maneh; piboedaleun maneh ka dinja
make djalan hidji, ari pikaboereun ma-
neh ti hareupeunana make djalan toe-
djoeh; sarta maneh tangtoe dibingbang-
bingbangkeun koe sakabeh karadjaän
26 noe di boemi. 'Ari majit maneh pidja-
dieun hakaneun sakabeh manoek awang-
awang djeung hakaneun sasatoan boemi,
sarta moal aja noe ngagĕbrig.
*a* 3 Moesa 26:17.
27 Pangeran tangtoe ngagĕboeg ka ma-
neh [a] koe bisoel Mĕsir, [b] koe boengkoel,
koe boedoeg djeung koe radang, wani
maneh moal beunang ditjageurkeun.
*a* 2 Moesa 9:9. *b* 1 Sam. 5:9.
28 Pangeran tangtoe ngagĕboeg ka ma-
neh koe kasakit edan, koe lolong djeung
29 koe bingoeng pipikiran; 'datang ka ma-
neh roempoe-rampa wantji tĕngah poë,
sakoemaha noe lolong roempoe-rampa
di noe poëk, sarta djalan maneh moal
diloeloeskeun, ĕnjana mah maneh teh
dikanijaja djeung dikarinah bae sapan-
djang oemoer, sarta moal aja noe noe-
loeng.
30 Maneh keur babakalan djeung hidji
awewe, seug didjinahan koe djalma
sedjen; maneh njijeun imah, tapi moal
koengsi dieusian; maneh njijeun kĕbon
anggoer, [a] tapi moal kapoeloek boe-
wahna. *a* p. 20:6.
31 Sapi maneh bakal dipeuntjit di ha-
reupeun panon maneh, tapi maneh moal
koengsi ngahakan inja; kalde maneh
bakal dirampas ti hareupeun maneh,
sarta moal datang deui ka maneh; ĕm-
be-domba maneh bakal diselehkeun ka

moesoeh maneh, sarta moal aja noe
noeloeng ka maneh.
32 Anak maneh lalaki djeung anak ma-
neh awewe bakal diselehkeun ka bangsa
sedjen, katendjo koe panon maneh sarta
datang ka roeksakna balas kangĕn ka
darinja sapopoë, sarta moal aja panga-
wasa dina leungeun maneh.
33 Boewah lahan maneh djeung sakabeh
beunang katjapean maneh tangtoe diha-
kanan koe bangsa noe tadina koe maneh
teu kanjahoan; sarta maneh sapandjang
oemoer ngan dikanijaja djeung diteung-
34 teuinganan bae; 'datang ka maneh kae-
danan tina tetendjoan panon maneh,
anoe katendjo koe maneh.
35 Pangeran tangtoe ngagĕboeg ka ma-
neh koe bisoel goreng, dina toeoer djeung
dina bitis, wani maneh hanteu beunang
ditjageurkeun; ti sĕrĕk dampal soekoe
maneh tĕpi ka ĕmboen-ĕmboenan.
36 Ari diri maneh, [a] sarta djeung radja
maneh, noe koe maneh diadĕgkeun njang-
king ka maneh, koe Pangeran tangtoe
digiringkeun ka bangsa noe tadina teu
kanjahoan koe maneh djeung koe ka-
roehoen maneh; [b] heug di dinja maneh
teh bakal ngabakti ka aällahan, kai
djeung batoe. *a* p. 17:14. *b* p. 4:28.
37 Sarta maneh pidjadieun matak mĕlĕ-
ngĕk, kitoe deui didjijeun misil sarta
dipake popojokan, di sakabeh bangsa-
bangsa, ĕnggon maneh digiringkeun koe
Pangeran.
38 [a] Bibit loba noe koe maneh dibawa
ka loewar kana lahan, tapi noe koe
maneh bakal diakoetan ngan saeutik;
karana dihakanan [b] koe simeut.
*a* Mik. 6:15; Hag. 1:6. *b* 2 Moesa 10:4; Joël 1:4.
39 Maneh bakal njijeun kĕbon anggoer,
sarta dipigawe, tapi moal koengsi ngi-
noem anggoer, moal dipĕtik-pĕtik atjan;
karana geus bejak dihakanan hileud.
40 Maneh pibogaeun tangkal djetoen di
sawĕwĕngkĕran maneh, tapi moal dimi-
njak-minjak atjan; karana djetoen ma-
neh moerag manten.
41 Maneh pimeunangeun anak lalaki
djeung anak awewe, tapi moal tĕtĕp
pibogaeun maneh; karana bakal laleum-
pang, asoep ka pangdjarahan.
42 Sakabeh tatangkalan maneh djeung
boewah lahan maneh pikawariseun koe
hama.
43 Ari semah, noe di tĕngah maneh, bakal
oenggah, ngoengkoelan ka maneh, beuki
loehoer beuki loehoer; dĕmi maneh mah
bakal toeroen, beuki handap beuki han-
44 dap. 'Nja eta bakal ngindjeumkeun ka
maneh, ari maneh mah moal ngindjeum-
keun ka dinja; nja eta bakal minangka
hoeloe, dĕmi maneh mah bakal mi-
nangka boentoet.
45 Ari maneh teh bakal kadatangan saka-
beh panjapa noe tadi, sarta dioedag-
oedag, estoe pitoemĕrapeun ka maneh,
nĕpi ka maneh toempoer, sabab maneh
hanteu noeroet ka pangandika Pange-
ran, Allah maneh, teu ngestoekeun tim-
balanana djeung pikoekoehna, noe koe
46 andjeunna ditimbalkeun ka maneh.'Sarta
eta teh di diri maneh pidjadieun kana
tanda djeung kana moedjidjat, kitoe
keneh di toeroenan maneh, salalang-
47 gĕngna. 'Sapedah maneh teu ngabakti
ka Pangeran, Allah maneh, kalawan ka-
boengahan sarta reudjeung soeka hate,
48 sabab kalobaän saniskara, 'noe matak
maneh koedoe ngawoela ka moesoeh
maneh, anoe koe Pangeran bakal dida-
tangkeun ka maneh, kalawan ponjo,
reudjeung hababhab, sarta boeroendoel,
reudjeung kakoerangan saniskara; sarta
andjeunna tangtoe nĕrapkeun pasangan
beusi kana poendoek maneh, nĕpi ka
maneh koe andjeunna ditoempoerkeun.
49 'Pangeran bakal ngagoeroedoegkeun ka
maneh [a] hidji bangsa ti noe djaoeh, ti
toengtoeng boemi, [b] sapĕrti galoedra
hibĕr, nja eta hidji bangsa noe koe ma-
50 neh moal kaharti basana; 'bangsa oelat
bĕngis, noe moal tolih ka noe kolot,
sarta ka boedak moal aja karoenjana.
51 'Seg eta teh tangtoe ngahakan boewah
tjotjoöan maneh, djeung boewah lahan
maneh, nĕpi ka maneh toempoer; [c] nja
eta keur maneh moal ngarikeun gan-
doem, anggoer atawa minjak, anak sapi-
moending maneh atawa djadjadina ĕmbe-
domba maneh, nĕpi ka maneh digĕm-
52 poer pisan. 'Sarta eta teh bakal njĕsĕdĕk
ka maneh dina sakabeh lawang maneh,
nĕpi ka roegroeg koeta maneh, noe la-
loehoer nja reugreug, noe koe maneh
diandĕlkeun, di sakoeriling tanah maneh;
estoe bakal njĕsĕdĕk ka maneh di saka-
beh lawang maneh, di sakoeriling ta-
nah maneh, anoe koe Pangeran, Allah

53 maneh, dipaparinkeun ka maneh. 'Sarta
maneh [d] bakal ngahakan boewah beu-
teung sorangan, daging anak maneh
lalaki-awewe, anoe koe Pangeran, Allah
maneh, dipaparinkeun ka maneh; eu-
keur disĕsĕdĕk sarta eukeur diangsĕg,
mangsa maneh diangsĕg koe moesoeh
54 maneh. 'Saha-saha lalaki noe teu pajaän
di maneh, sarta leuwih kamĕgahan, ba-
kal goreng atina ka doeloerna djeung
ka pamadjikan noe di pangkonna, sarta
55 ka anakna noe tinggal kari: 'datang
ka teu mere ka eta salah-sahidji tina
daging anakna, noe keur dihakan koe
manehanana, tina sagala naon-naon taja
noe dikarikeun ka manehanana, eukeur
disĕsĕdĕk sarta eukeur diangsĕg, mangsa
maneh diangsĕg koe moesoeh maneh
56 dina sakabeh lawang maneh. 'Saha-saha
awewe noe teu pajaän di maneh, sarta
kamĕgahan, anoe teu mĕtjak nintjak-
keun dampal soekoe-soekoe atjan kana
taneuh, bawaning kamĕgahan sarta ba-
waning teu pajaän, bakal goreng atina
ka salaki noe di pangkonna, kitoe deui
ka anakna lalaki djeung ka anakna
57 awewe; 'nja eta koe hal bali noe ka
loewar ti antara soekoena, djeung koe
hal anakna lalaki, beunangna ngadjoe-
roekeun; karana koe manehanana bakal
dihakan ririkipan, bawaning kakoera-
ngan saniskara, eukeur disĕsĕdĕk sarta
eukeur diangsĕg, mangsa maneh diang-
sĕg koe moesoeh maneh dina sakabeh la-
wang maneh. *a* Jĕr. 5 : 15. *b* Hab. 1 : 8.
*c* Jĕr. 5 : 17. *d* 3 Moesa 26 : 29.

58 Oepama maneh teu ngestoekeun nja
ngalampahkeun saoenina ijeu toret, sa-
koer noe kaoengĕlkeun dina ijeu kitab,
hanteu sijeun koe Padjĕnĕngan noe lang-
koeng moelja nja pikasijeuneun, tĕgĕs
59 Pangeran, Allah maneh teja: 'geus tang-
toe Pangeran ka maneh djeung ka toeroe-
nan maneh maparin balahi noe matak
helok, balahi noe bangĕt-bangĕt nja pi-
tĕtĕpeun, sarta panjakit noe garoreng
60 nja pitĕtĕpeun. 'Nja eta andjeunna [a]
tangtoe malikkeun ka maneh sakabeh
sasalad Mĕsir, noe koe maneh dipikasi-
jeun teja, datang ka pada ngarakĕtan
61 ka maneh. 'Malah saroepaning panjakit
djeung saroepaning balahi, anoe hanteu
kaoengĕlkeun dina ijeu kitab toret, eta
ge koe Pangeran tangtoe dikeunakeun
ka maneh, nĕpi ka maneh toempoer.
62 'Tĕmahna maraneh teh, [b] ganti djadi
sapĕrti bentang di langit, mangpirang-
pirang rejana, seug ngan kari djalma
saeutik bae, sabab maneh hanteu noe-
roet ka pangandika Pangeran, Allah
63 maneh. 'Geus kitoe, sakoemaha Pange-
ran tadina goemira koe hal maraneh,
moenggah midamĕl kahadean ka mara-
neh, sarta maraneh didjĕngkarkeun teja,
[c] pon kitoe keneh Pangeran pigoemi-
raeun koe hal maraneh, moenggah mara-
neh digĕmpoer, sarta moenggah mara-
neh ditoempoer; tangtoe maraneh ditja-
boetan tina tanah, anoe koe maraneh
64 rek diasoepan baris dimilik. 'Sarta ma-
neh koe Pangeran bakal dipabalĕntjar-
keun, [d] diajakeun di sagala bangsa, ti
toengtoeng boemi tĕpi ka toengtoeng
boemi deui; seg maneh teh di dinja
bakal ngabakti ka aällahan, noe tadina
teu kanjahoan koe maneh djeung koe
karoehoen maneh, kai djeung batoe.
65 'Djeung deui maneh teh dina eta bangsa-
bangsa moal nimoe kamarasan, sarta
dampal soekoe maneh moal manggih
reureuh; ĕnjana mah di dinja Pangeran
ka maneh bakal maparin hate djĕdjĕrih,
djeung roeksak nja panon, sarta ripoeh
66 nja njawa. 'Ari hiroep maneh pinga-
gantoengeun ti pabĕnĕran maneh; sarta
maneh pisijeuneun bae beurang-peuting,
djeung maneh datang ka samar pihi-
67 roepeun. 'Braj isoek maneh pingomo-
ngeun: Ĕh, hajang boerit! reup boerit
maneh pingomongeun: Ĕh, hajang isoek!
tina bawaning kasijeun hate maneh, noe
koe maneh dipikasijeun, djeung tina
bawaning tetendjoan panon maneh, noe
68 koe maneh katendjo. 'Sarta maneh koe
Pangeran tangtoe dipoelangkeun ka Mĕ-
sir, toempak kapal, noeroet djalan noe
koe kami ditjatoerkeun ka maneh kijeu
teja: [e] Maneh oelah nendjo-nendjo deui
kana djalan eta; seug maraneh di dinja
bakal nawarkeun diri ka moesoeh ma-
neh, baris djadi boedak lalaki boedak
awewe, tapi moal aja noe meuli.
*a* p. 7 : 15. *b* p. 10 : 22. *c* Sil. 1 : 26; Jŏs. 1 : 24.
*d* p. 4 : 27, 28. *e* p. 17 : 16.

## PASAL 29.

Ijeu oengĕlna pĕrdjangdjian, anoe koe
Pangeran ka Moesa dipiwarang didji-

jeun ka oerang Israil, di tanah Moab,
djaba ti pĕrdjangdjian, [a] beunang an-
djeunna ngadamĕl ka maranehanana di
Horeb teja. *a* p. 5 : 2.
2 Tidinja Moesa njaoer sabangsa Israil,
bari toeloej dilahiran kijeu: [a] Maraneh
geus pada nendjo sakabeh, noe koe
Pangeran didamĕl di hareupeun panon
maraneh, di tanah Mĕsir, ka Piraon,
djeung ka sakabeh abdina, sarta ka sata-
3 nahna kabeh: 'nja eta [b] tjotjoba noe
rarosa, noe katarendjo koe panon ma-
neh, tanda-tanda djeung moedjidjat-
4 moedjidjat, noe araheng teja. 'Tatapi
Pangeran ka maraneh hanteu maparin
hate pikeun nganjahokeun, panon pikeun
ngadeuleu, djeung tjeuli pikeun nga-
5 denge, nĕpi ka poë ajeuna. 'Sarta [c] ma-
raneh koe kami ditoengtoen opat poe-
loeh taoen ijeu, di tĕgal lĕga; papakean
maraneh hanteu ngaboeroekan di awak
maraneh, djeung taroempah maneh han-
6 teu ngaboeroekan di soekoe maneh. 'Eta
maraneh teu ngahakan roti, hanteu
nginoem anggoer atawa arak, soepaja
maraneh nganjahokeun, jen kami teh
7 Pangeran, Allah maraneh. 'Ana maraneh
geus daratang ka ĕnggon ijeu, [d] broel
Sihon, radja Hesbon, djeung Og, radja
Basan teja, boedal mapag ka oerang,
gĕr mĕrangan, seg kasarabĕt koe oerang.
8 'Ari tanahna koe oerang ditjokot, [e] toe-
loej dibikeun ka oerang Roebin, ka
oerang Gad djeung ka satĕngah kaom
9 Mĕnase, djadi milikna. 'Mana maraneh
koedoe pada ngestoekeun saoengĕlna
ijeu pĕrdjangdjian, sarta dilampahkeun,
soepaja maraneh masing loeloes sanis-
kara, noe koe maraneh bakal dilam-
pahkeun. *a* 2 Moesa 19 : 4. *b* p. 7 : 19. *c* p. 8 : 2, 4.
*d* 4 Moesa 21 : 23, 32. *e* 4 Moesa 32 : 33.
10 Maraneh poë ijeu pada djonghok saka-
beh di pajoeneun Pangeran, Allah mara-
neh, nja eta loeloegoe-loeloegoe maraneh,
kaom-kaom maraneh, kokolot-kokolot
maraneh djeung pangoeroes-pangoeroes
11 maraneh, sakabeh oerang Israil; 'anak-
rabi maraneh, kitoe deui [a] semah maneh,
anoe di djĕro pasanggrahan maneh, da-
lah [b] toekang soeloeh sarta toekang tjai
12 di maneh; 'arek mandjing ka pĕrdjang-
djian Pangeran, Allah maneh, sarta ka
panjapana, noe koe Pangeran, Allah
maneh, didamĕl ka maneh poë ijeu.
13 'Pangĕrsana, maneh teh poë ijeu ditĕtĕp-
keun oemat andjeunna, sarta andjeunna
kĕrsa djadi Allah maneh, [c] sakoemaha
pangandikana ka maneh, djeung sakoe-
maha noe koe andjeunna didjangdji-
keun kalawan soempah ka karoehoen
maneh, ka Ibrahim, ka Ishak djeung ka
14 Jakoeb teja. 'Sarta kami njijeun ijeu
pĕrdjangdjian sarta ijeu panjapa teh lain
15 ka maraneh woengkoel; 'istoening ka
noe aja di dijeu reudjeung oerang, sakoer
noe djonghok poë ijeu di pajoeneun
Pangeran, Allah oerang, sarta ka noe
hanteu aja di dijeu reudjeung oerang
ajeuna. *a* 2 Moesa 12 : 38. *b* Jos. 9 : 21, 27. *c* p. 28 : 9.
16 Karana maraneh pada njaho dina
pĕtana oerang teh tjaritjing di tanah
Mĕsir, djeung dina pĕtana oerang teh
njorang dina tĕngah bangsa-bangsa, noe
17 koe maraneh geus disorang. 'Sarta ma-
raneh geus pada nendjo kanistaänana,
djeung brahala-brahalana, kai djeung
batoe, ĕmas djeung perak, anoe di ma-
18 ranehanana. 'Oelah aja di maraneh
lalaki, atawa awewe, atawa bangsa,
atawa kaom, noe hatena ajeuna ngaba-
lijeur ka Pangeran, Allah oerang, seug
leumpang, ngabakti ka aällahan eta
bangsa; oelah aja di maraneh [a] akar,
19 boewahan hampĕroe djeung alsĕm; 'dĕmi
geus kitoe, barang eta ngadenge oe-
ngĕlna panjapa teja, seg ngabĕrkahan
maneh sadjĕro hatena, kijeu pokna: Aing
moal boeroeng salamĕt, nadjan aing loe-
makoe noeroetkeun kaheurasan hate
aing, soepaja ngaleungitkeun noe weu-
20 reu djeung noe kasaätan. 'Hamo Pange-
ran kĕrsaeun ngahampoera ka noe kitoe;
satĕgĕsna mangsa eta bĕndoe Pangeran
sarta djeung goematina tangtoe ngĕboel
haseupna ka djalma noe kitoe, tanwande
eta teh pikatindiheun sakabeh panjapa,
noe kaoengĕlkeun dina ijeu kitab, djeung
ngaranna koe Pangeran tangtoe dileu-
21 ngitkeun ti kolong langit. 'Sarta eta teh
koe Pangeran tangtoe dipisahkeun ti
sagala kaom Israil, matak tjilaka, [b]
tĕroes sapanjapa pĕrdjangdjian, noe ka-
22 oengĕlkeun dina ijeu kitab toret. 'Seg
bakal ngomong toeroenan djaman mang-
ke, anak-intjoe maraneh, anoe pigoe-
mĕlareun pandeurieun maraneh, kitoe
deui djalma bangsa sedjen, noe pida-
tangeun ti tanah anoe djaoeh, ana

narendjo balahi eta tanah sarta djeung
panjakitna, noe koe Pangeran dikeuna-
23 keun ka dinja; 'ngan aja walirang djeung
oejah, kahoeroean satanahna; hanteu
disĕbaran, djeung hanteu aja noe djadi,
teu bidjil djoekoet-djoekoet atjan, [c] sa-
koemaha dibalikna Sadoemoe djeung
Gomora, Adma djeung Sĕboim, noe koe
Pangeran dibalik dina sadjĕro bĕndoena
24 sarta dina sadjĕro wĕrana teja; 'kijeu
piomongeun sakabeh bangsa teh: [d] Naon
sababna, noe matak Pangeran ka ijeu
tanah ngadamĕl kijeu pĕtana? nahaon
sewoting bĕndoe noe sakijeu bangĕtna?
25 'Tangtoe didjawab kijeu: Koe sabab
djalmana naringgalkeun pĕrdjangdjian
Pangeran, Allah karoehoenna, noe koe
Pangeran didamĕl ka darinja basa di-
26 ka-loewarkeun ti tanah Mĕsir; 'heug la-
leumpang, ngabarakti ka aällahan, sarta
disarĕmbah, nja aällahan noe tadina
teu kanjahoan koe maranehanana, sarta
hanteu didoeoemkeun ka maranehanana;
27 'noe matak Pangeran djadi bĕndoe ka
ijeu tanah, moenggah ngadatangkeun ka
dinja sakabeh panjapa, noe kaoengĕl-
28 keun dina ijeu kitab. 'Sarta djalmana
koe Pangeran ditjaboetan ti tanahna,
dina sadjĕro doeka, djeung dina sadjĕro
wĕra, sarta dina sadjĕro bĕbĕndoe lang-
koeng-langkoeng; toeloej pada dipitjeun
ka tanah sedjen, sakoemaha noe boekti
ajeuna.

*a* Lal. 8 : 23; Ibr. 12 : 15. *b* p. 28 : 15 *c* 1 Moesa 19 : 24, 25. *d* 1 Radj. 9 : 8; Jĕr. 22 : 8, 9.

29 Ari anoe gaib kagoengan Pangeran,
Allah oerang; dĕmi anoe njata mah pi-
keun oerang djeung pikeun anak-intjoe
oerang, salalanggĕngna, sangkan oerang
ngalampahkeun saoengĕlna ijeu toret.

## PASAL 30.

Dĕmi geus kitoe, dimana boekti ka ma-
neh sadajana pangandika noe tadi,
[a] bĕrkahna djeung panjapana, noe koe
kami dipopojankeun ka maneh, toeloej
koe maneh dipiingĕt di sakabeh bangsa,
ĕnggon maneh diboewang koe Pange-
2 ran, Allah maneh, 'seug maneh [b] tobat
ka Pangeran, Allah maneh, sarta noe-
roet ka pangandikana, tĕroes sakoemaha
noe koe kami diparentahkeun ka maneh
ajeuna, nja maneh sarta djeung anak-
anak maneh, tĕroes reudjeung hate sarta
3 tĕroes djeung njawa maneh: 'geus tangtoe
[c] dibojongna maneh teja koe Pangeran,
Allah maneh, dibalikkeun sarta maneh
koe andjeunna diwĕlasan, [d] moenggah
maneh dikoempoelkeun deui ti sakabeh
bangsa, ĕnggon maneh dipabalĕntjar-
4 keun koe Pangeran, Allah maneh. 'Masih
maneh aja noe diboewang ka toengtoeng
langit oge, [e] tangtoe maneh koe Pange-
ran, Allah maneh, dikoempoelkeun ti
5 dinja sarta ditjandak ti dinja. 'Toeloej
maneh koe Pangeran, Allah maneh, di-
datangkeun deui kana tanah, noe ka-
waris koe karoehoen maneh; tangtoe
kawaris koe maneh, sarta andjeunna
tangtoe midamĕl kahadean ka maneh,
djeung maneh didjĕngkarkeun alah-ba-
6 tan karoehoen maneh. 'Sarta Pangeran,
Allah maneh, [f] tangtoe njoenatan hate
maneh djeung hate toeroenan maneh,
sangkan njaäh ka Pangeran, Allah ma-
neh, tĕroes reudjeung hate sarta tĕroes
djeung njawa maneh, soepaja maneh
7 hiroep. 'Geus kitoe sakabeh panjapa
teja koe Pangeran bakal dikeunakeun
ka moesoeh maneh sarta ka noe gareu-
leuh ka maneh, anoe pada nganijaja ka
8 maneh. 'Ari maneh teh tobat, sarta noe-
roet ka pangandika Pangeran, djeung
ngalampahkeun sakabeh timbalanana,
noe koe kami diparentahkeun ka maneh
9 ajeuna. 'Didinja maneh koe Pangeran,
Allah maneh, [g] tangtoe didjĕmbarkeun
dina sakabeh pagawean leungeun ma-
neh, dina boewah beuteung maneh, dina
boewah tjotjoöan maneh, djeung dina
boewah lahan maneh, matak djamoega.
Karana Pangeran harita [h] tangtoe goe-
mira deui koe hal maneh, matak dja-
moega, sakoemaha andjeunna tadina
10 goemira koe hal karoehoen maneh; 'la-
moen maneh noeroet ka pangandika
Pangeran, Allah maneh, ngestoekeun
timbalanana djeung pikoekoehna, noe
kaoengĕlkeun dina ijeu kitab toret; la-
moen maneh tobat ka Pangeran, Allah
maneh, tĕroes reudjeung hate sarta tĕ-
roes djeung njawa maneh.

*a* p. 28. *b* p. 4 : 30. *c* Jĕr. 29 : 14. *d* Jĕr. 32 : 37. *e* Nĕh. 1 : 8, 9; Jĕr. 31 : 8. *f* Jĕr. 32 : 39; Jĕh. 11 : 19; Kol. 2 : 11. *g* p. 28 : 4, 11. *h* p. 28 : 63.

11 Karana eta timbalan, noe koe kami
diparentahkeun ka maneh ajeuna, [a] lain
matak helok ka maneh, sarta hanteu
12 djaoeh. 'Lain di sawarga ajana, noe

matak koedoe ngomong: [b] Saha noe bakal
mangoenggahkeun oerang ka sawarga,
njokot eta keur oerang, bari seug dibe-
djakeun ka oerang, sangkan koe oerang
13 dilampahkeun? 'Sarta lain peuntaseun
laoet ajana, noe matak koedoe ngomong:
Saha noe bakal mangnjĕbrangkeun oe-
rang ka peuntaseun laoet, njokot eta
keur oerang, bari seug dibedjakeun ka
oerang, sangkan koe oerang dilampah-
14 keun? 'Karana pangandika teh deukeut
pisan ka maneh, aja dina soengoet ma-
neh, sarta dina hate maneh, soepaja
dilampahkeun. *a* Jĕs. 45:19; 48:16.
*b* Roem 10:6.

15 Tah, kami poë ijeu di hareupeun ma-
neh geus ngajakeun [a] hiroep sarta djeung
djamoega, kitoe deui paeh sarta djeung
16 tjilaka. 'Reh kami teh poë ijeu geus
marentah ka maneh, koedoe njaäh ka
Pangeran, Allah maneh, ngalakonan dja-
lan-djalan andjeunna, djeung ngestoe-
keun timbalanana, pikoekoehna sarta
papakonna, sangkan maneh hiroep reu-
djeung ngalobaän, sarta maneh dibĕrka-
han koe Pangeran, Allah maneh, dina
tanah anoe koe maneh rek diasoepan
17 baris dimilik. 'Sabalikna, oepama hate
maneh ngabalijeur mah, nja maneh teh
hanteu noeroet, sarta maneh kagem-
bang, pek njĕmbah ka aällahan, sarta
18 dibarakti: 'eta kami ajeuna mere njaho
ka maraneh, ari kitoe mah maraneh
tangtoe pisan digĕmpoer; hamo maneh
dipandjangkeun nja oemoer dina tanah,
anoe koe maneh rek diasoepan djalan
meuntas tji Jordan, soepaja dimilik.
19 'Kami [b] ajeuna menta saksi langit djeung
boemi pĕrkara maraneh; kami ka ma-
neh geus mopojankeun hiroep reudjeung
paeh, bĕrkah reudjeung panjapa: mana
maneh geura milih hiroep, soepajana hi-
roep, nja maneh sarta djeung toeroenan
20 maneh. 'Koedoe njaäh ka Pangeran,
Allah maneh; koedoe noeroet ka pa-
ngandikana, sarta andjeunna koe maneh
koedoe dirakĕtan; karana nja andjeunna
matak hiroep maneh sarta matak ma-
neh pandjang oemoer; soepaja maneh
matoeh dina tanah, noe koe Pangeran
didjangdjikeun kalawan soempah ka ka-
roehoen maneh, ka Ibrahim, ka Ishak
djeung ka Jakoeb, kĕrsana dipaparin-
keun ka eta. *a* p. 11:26; Jĕr. 21:8. *b* p. 4:26.

## PASAL 31.

Tidinja Moesa toeloej ngalahirkeun ijeu
2 lahiran ka sabangsa Israil. 'Kijeu la-
hirna ka darinja: Oemoer kami poë ijeu
geus saratoes doewa poeloeh taoen; kami
geus teu kadoega kaloewar-asoep; sarta
Pangeran nimbalan ka kami kijeu: [a]
Maneh moal meuntas ijeu tji Jordan.
3 'Pangeran, Allah maneh, nja eta noe
pimeuntaseun ti heulaeun maneh; an-
djeunna noe bakal noempoerkeun eta
bangsa-bangsa ti hareupeun maneh,
tangtoe koe maneh dibeunangkeun. Jo-
soea, [b] nja eta noe pimeuntaseun ti heu-
laeun maneh, sakoemaha pangandika
4 Pangeran teja. 'Sarta Pangeran tangtoe
midamĕl ka darinja, [c] sakoemaha mi-
damĕlna ka Sihon djeung ka Og, radja
oerang Emor, sarta ka tanah-tanahna,
noe koe andjeunna ditoempoerkeun teja.
5 'Tangtoe eta teh koe Pangeran disare-
lehkeun ka hareupeun maraneh; pek koe
maneh parigawe [d] tĕroes satimbalan,
noe koe kami diparentahkeun ka ma-
6 raneh teja. 'Masing talĕgĕr, djeung ma-
sing galĕde hate! Oelah sarijeun, sarta
oelah rarisi tina sabab eta; karana Pa-
ngeran, Allah maneh, nja eta noe nja-
rĕngan ka maneh; moal maneh koe
andjeunna diantĕp, sarta moal ditilar.
*a* p. 4:21. *b* p. 3:28. *c* 4 Moesa 21:24, 35. *d* p. 7:2.

7 Djeung deui Moesa njaoer Josoea, sarta
dilahiran kijeu, kasaksian koe sabangsa
Israil: [a] Masing tĕgĕr, djeung masing
gĕde hate! karana nja maneh noe pia-
soepeun reudjeung ijeu djalma-djalma
kana tanah, noe koe Pangeran didjang-
djikeun ka karoehoenna kalawan soem-
pah, kĕrsana dipaparinkeun ka mara-
nehanana teja; nja maneh noe bakal
8 ngamilikkeun eta ka darinja. 'Ari Pa-
ngeran teja, nja eta noe piangkateun
ti heulaeun maneh; andjeunna noe bakal
njarĕngan ka maneh; [b] moal maneh koe
andjeunna diantĕp, sarta moal ditilar;
oelah sijeun, djeung oelah geder.
*a* Jos. 1:6. *b* Jos. 1:5.

9 Ari ijeu toret koe Moesa disĕratkeun;
toeloej diselehkeun ka para panghoeloe,
anak-poetoe Lewi, anoe poerah ngago-
tong pĕti pĕrdjangdjian Pangeran, djeung
10 ka sakabeh kokolot Israil. 'Sarta Moesa
ngadawoeh ka darinja, kijeu dawoehna:

Oenggal-oenggal toetoep toedjoeh taoen,
[a] dina mangsa taoen kalĕpasan, dina
11 pesta saoeng bĕbĕtek teja, 'ana geus
datang sabangsa Israil, ngadareuheus ka
pajoeneun Pangeran, Allah maneh, ka
ĕnggon anoe koe andjeunna bakal di-
pilih, didinja sabangsa Israil koe ma-
neh koedoe dipangadjikeun ijeu toret,
12 sing kadenge koe sarereja. 'Koedoe
ngoempoelkeun djalma-djalma, lalaki,
awewe djeung baroedak, kitoe deui se-
mah maneh, anoe dina lawang maneh,
soepaja pada ngadenge, djeung soepaja
pada diadjar, sarta sarijeuneun koe Pa-
ngeran, Allah maraneh, djeung ngares-
toekeun saoengĕlna ijeu toret, sing da-
13 tang ka dilampahkeun. 'Sarta [b] ari anak-
anakna, noe tatjan njarahoĕun, sina pada
ngadenge, djeung sina pada diadjar, soe-
paja sarijeuneun koe Pangeran, Allah
maraneh, sapandjang oemoer maraneh
hiroep dina tanah, anoe koe maraneh rek
diasoepan djalan meuntas tji Jordan,
soepaja dimilik. *a* p. 15:1; 16:13. *b* p. 6:7.
14 Tidinja Pangeran nimbalan ka Moesa:
Masing njaho, oemoer maneh geus deu-
keut ka maot; maneh geura njĕloekan Jo-
soea, bawa marĕk ka himah tĕpangan;
kami rek paparentah ka dinja. Bral
Moesa angkat, diiring koe Josoea; pada
15 marĕk ka himah tĕpangan. 'Geus kitoe
Pangeran nembongan dina himah, dina
tihang mega teja; ari tihang mega teh
16 nangtoeng dina lawang himah. 'Ladjĕng
Pangeran nimbalan ka Moesa: Masing
njaho, mĕngke, ari maneh sasarean reu-
djeung kolot-kolot maneh, seug ijeu bang-
sa bakal hoedang sarta [a] djinah, noeroet
aällahan tanah, noe koe eta rek diasoe-
pan ka djĕrona, djeung bakal ninggal-
keun kami, ngarobahkeun pĕrdjangdjian
kami, noe koe kami didamĕl ka darinja.
17 'Toeloej kami bakal djadi bĕndoe ka
dinja dina mangsa eta, sarta koe kami
ditinggalkeun, djeung kami tangtoe [b]
meungpeunan pameunteu kami ka ma-
ranehanana; geus kitoe pidjadieun ha-
kaneun, toer pikataradjangeun katjila-
kaän djeung kasoesahan loba pisan, da-
tang ka ngaromong kijeu dina mangsa
eta: Aing pangkataradjang katjilakaän
sakijeu teh, lain sabab Allah aing han-
18 teu aja di tĕngah aing? 'Ari kami teh
dina mangsa eta tangtoe meungpeunan
pameunteu kami, tina hal sakabeh ka-
gorengan, beunang eta migawe, sabab
19 njanghareup ka aällahan. 'Ari ajeuna,
maraneh geura noeliskeun [c] ijeu hidji
poepoedjian, woeroekkeun ka oerang
Israil, teundeun dina biwirna, soepaja
ijeu poepoedjian sina djadi saksi kami
20 ka oerang Israil. 'Karana ari eta bangsa
koe kami geus diasoepkeun kana tanah,
noe koe kami didjangdjikeun ka karoe-
hoenna kalawan soempah, noe labar-
leber tji-soesoe djeung madoe teja, sarta
eta dadaharan datang ka seubeuh djeung
datang ka lintoeh, toeloej eta bakal
njanghareup ka aällahan, sarta diba-
rakti, djadi pada ngahihina ka kami,
djeung ngarobahkeun pĕrdjangdjian ka-
21 mi. 'Dĕmi geus kitoe, dimana eta teh
kataradjang koe katjilakaän djeung ka-
soesahan loba pisan, seug ijeu poepoe-
djian bakal ngawĕwĕleh ka beungeutna,
djadi saksi; karana moal kapohoan ti
biwir toeroenanana. Karana kami teh
leuwih oeninga dina rarasaänana, noe
koe eta didjijeun dina mangsa ajeuna,
samemeh koe kami diasoepkeun kana
tanah, noe koe kami didjangdjikeun ka-
lawan soempah teja. *a* 2 Moesa 34:16.
*b* p. 32:20. *c* p. 32.
22 Prak eta poepoedjian koe Moesa di-
sĕratkeun dina poë harita keneh, bari
toeloej diwoeroekkeun ka oerang Israil.
23 Djeung deui Pangeran nimbalan ka
Josoea poetra Noen, kijeu timbalanana:
Masing tĕgĕr, sarta masing gĕde hate;
karana maneh noe bakal ngasoepkeun
oerang Israil kana tanah, noe koe kami
didjangdjikeun ka darinja kalawan soem-
pah teja, sarta kami teh tangtoe nja-
rĕngan ka maneh.
24 Geus kitoe, saparantos Moesa njĕrat-
keun saoengĕlna ijeu toret, didamĕl ki-
25 tab, dongkap ka tjatjapna,'toeloej Moesa
ngadawoeh ka ahli Lewi, anoe poerah
ngagotong pĕti pĕrdjangdjian Pangeran
26 teja, kijeu dawoehna: 'Tampanan koe
maraneh ijeu kitab toret, teundeun ti
gigireun pĕti pĕrdjangdjian Pangeran,
Allah maraneh, sina aja di dinja, [a] djadi
27 saksi ka maneh. 'Karana kami teh njaho
dina mantangoel maneh, djeung dina
kaheurasan beuheung maneh. Geuning,
keur kami masih hiroep keneh reu-
djeung maraneh ajeuna, [b] maraneh teh

mantangoel ka Pangeran; komo teuing
28 sanggeus kami maot! 'Geura pada ngoem-
poelkeun ka kami sakabeh kokolot ka-
om-kaom maraneh, sarta djeung sagala
pangoeroes maraneh; kami dek njatoer-
keun ka darinja pangandika tadi, sing
kadenge koe maranehanana, [c] sarta kami
dek menta saksi langit djeung boemi
29 pĕrkara maranehanana. 'Karana kami
teh njaho, sanggeus kami maot, mara-
neh tangtoe lĕbar lalampahan, njalingkir
tina djalan, noe koe kami diparentah-
keun ka maraneh; sarta maraneh tang-
toe kataradjang katjilakaän di djaman
mangke, sabab pada ngalampahkeun
anoe goreng di pajoeneun Pangeran, nja
njijeun pibĕndoeëun andjeunna, koe lan-
taran pagawean leungeun maraneh.

*a* Roem 3:19, 20. *b* p. 9:7, 24. *c* p. 32:1.

30 Tidinja Moesa ngalahirkeun oengĕlna
eta poepoedjian, tĕpi ka tjatjapna, ka-
denge koe sapakoempoelan Israil.

## PASAL 32.

Eh langit! rĕgĕpkeun, kami dek mi-
tjatoer; kitoe deui boemi, sing nga-
2 dengekeun omongan biwir kami! 'Pi-
woeroek kami bakal njaktjlakan sapĕrti
hoedjan; omongan kami bakal njoeroe-
loek tjara tji-iboen; lir hoedjan nga-
ririntjik ka dangdaoenan, sarta djeg
hoedjan ngĕtjrĕk ka djoedjoekoetan.
3 'Karana kami dek njĕboet padjĕnĕngan
Pangeran; halatoerkeun kaägoengan ka
4 Allah oerang! 'Andjeunna teh Batoe ka-
rang; sampoerna dadamĕlanana; karana
sakabeh djalanna balĕnĕr. Allah noe sa-
jakti, sarta taja pisan awonna; lang-
koeng adil djeung langkoeng estoe an-
5 djeunna.'Lĕbar lampahna ka andjeunna;
lain poetrana, bogana patjatjadan; bang-
sa bengkok sarta [a] tibalik pikir.

*a* Lal. 2:40.

6 Karah dek malĕs kitoe ka Pangeran,
eh djalma boeroeng, sarta bodo? Na
andjeunna lain Rama maneh, noe ka-
goengan maneh? Lain andjeunna noe
ngadamĕl ka maneh, sarta noe ngadja-
7 dikeun ka maneh? 'Masing ingĕt ka
djaman baheula; halartikeun taoen toe-
roenan-toeroenan! Tanjakeun ka bapa
maneh, tangtoe maneh dibere njaho;
ka noe karolot di maneh, tangtoe pada
8 bebedja ka maneh. 'Mangsa noe Lang-
koeng Agoeng maparin milik ka bangsa-
bangsa, [a] basa misah-misahkeun anak
Adam teja, [b] ditangtoskeun wawatĕsan
bangsa-bangsa, noemoetkeun bilangan
9 anak Israil.'Karana doeoeman Pangeran
nja oematna; Jakoeb noe djadi bagian
10 kagoenganana. 'Kapĕndakna koe an-
djeunna dina tanah tĕgal lĕga, di noe
soewoeng patingkarotjejak, ĕnggon rehe.
Koe andjeunna dikoebĕng, dititenan, di-
11 raksa sasat ka siki sotjana. 'Tjara ga-
loedra ngageuingkeun eusi sajangna,
ngalajang loehoereun anakna, meber-
keun djangdjangna, ditjokot, [c] dibawa
12 dina djangdjang: 'nja kitoe ditoejoenna
koe Pangeran njalira; noe dipiallah koe
13 bangsa sedjen taja noe ngabantoe. 'Koe
andjeunna disina noempakan goenoeng-
goenoeng di boemi, djeung ngahakan
kahasilan lahan; koe andjeunna disina
njeuseupan madoe tina tjadas, djeung
14 minjak tina batoe karang teuas; 'man-
tega sapi djeung tji-soesoe domba, ba-
rĕng gadjih anak domba; kitoe deui
domba lalaki tĕdak Basan, sarta badot-
badot, barĕng gadjih kaboeboewahan
tarigoe; djeung gĕtih boewah anggoer
koe maneh diinoem, anggoer beureum.

*a* 1 Moesa 11:8. *b* Lal. 17:26. *c* 2 Moesa 19:4.

15 'Ana [a] Jĕsoeroen geus djadi lintoeh,
pek njepak; maneh teh lintoeh, nja mon-
tok, nja bajoehjoeh; seug mitjeun Allah,
noe ngadamĕl manehna, sarta mitjoewa
16 kana Karang kasalamĕtanana. 'Pada
mapanas ka andjeunna koe noe sare-
djen; njarijeun pibĕndoeëun andjeunna
17 koe sipat gariroek. 'Ngoerbanna [b] ka
setan-setan, noe lain Allah; ka aällahan,
noe tadina teu kanjahoan koe mara-
nehna; noe alanjar, ti noe deukeut da-
ratangna, noe teu dipikasijeun koe ka-
18 roehoen maraneh. 'Batoe karang, noe
poepoetra ka maneh teja, koe maneh
dibadejoskeun; djeung maneh teh mo-
pohokeun ka Allah, noe mĕdalkeun ka
maneh. *a* Jĕs. 44:2. *b* 3 Moesa 17:7.

19 Ana katingali koe Pangeran, seug di-
pitjeun, bawaning bĕndoe ka poetrana
20 lalaki-awewe. 'Ari timbalanana: [a] Kami
dek meungpeunan pameunteu kami ka
dinja, ningalikeun pitoengtoengeunana;
karana bangsa tibalik eta teh, anak
21 noe taja kajaktianana. 'Pada mapa-
nas ka kami koe noe lain Allah, pada

moendoengkeun kami koe djidjijeuna-
nana noe sija-sija; [b] kami ge bakal ma-
panas ka darinja koe noe lain oemat;
koe bangsa noe boeroeng kami bakal
22 moendoengkeun maranehanana. 'Karana
[c] aja seuneu hoeroeng dina sadjĕro bĕn-
doe kami, bakal moentab tĕpi ka ĕng-
gon noe maot panghandapna; nja eta
bakal ngahakan boemi saeusi-eusina,
wani kahoeroe bagal goenoeng-goenoeng.
23 'Kami dek noempoekkeun katjilakaän
ka dinja; djamparing kami dek dibe-
24 jakkeun ka dinja. 'Bakal aladjoer koe
langlajeuseun, lĕboer koe kasakit panas
djeung koe sasalad noe bangĕt-bangĕt;
kami dek ngadatangkeun ka dinja hoen-
toe sasatoan, barĕng peurah noe tinglo-
25 godor dina lĕmah. 'Di loewar pĕdang
noe bakal ngaboerak-barik, kitoe keneh
kareuwasan di djĕro pangkeng-pang-
keng; boh boedjang, boh landjang, orok
26 barĕng djalma hoewisan. 'Timbalan
kami: Eta teh koe kami tangtoe dipa-
boerisatkeun; ingĕtan ka darinja tang-
toe koe kami dileungitkeun ti lĕbah
27 djalma-djalma: 'lamoen kami hanteu
rempan, satroe datang ka ĕdir; [d] oelah
koengsi moesoehna salah tampa; oelah
datang ka ngaromong: Leungeun oerang
noe loehoer; lain Pangeran noe ngada-
mĕl eta sakabeh. *a* p. 31:17, 18. *b* Roem
10:19. *c* Jĕr. 15:14; 17:4. *d* 2 Moesa 32:11, 12.

28 Karana eta teh bangsa taja panalar,
29 sarta teu bogaeun pangarti. 'Kahajang
teh pada palintĕr, tangtoe saloertieun
ka noe kijeu, pada ngarti dina pitoeng-
30 toengeunana. 'Mo loepoet [a] hidji pingoe-
dageun sareboe, sarta doewaän ngabi-
ratkeun salaksa, oepama teu disĕrah-
keun koe Batoe-karangna, teu disareleh-
31 keun koe Pangeran mah! 'Karana batoe
karang itoe lain sapĕrti Batoe karang
oerang; dalah moesoeh oerang kitoe
32 pimoetoeseunana. 'Karana tangkal ang-
goer itoe ti tangkal anggoer Sadoemoe,
sarta ti lahan Gomora; boewahna boe-
wah hampĕroe, ranggeujanana parait.
33 'Anggoerna peurahing naga, djeung ba-
roewang oraj matih. *a* 3 Moesa 26:8.

34 Na eta teh lain disimpĕn di kami,
35 di radja-brana kami, make ditjap? 'Kami
[a] noe kagoengan pamalĕs, nja kami noe
bakal naoer, keur waktoe soekoe ma-
ranehna daloegdag-daligdeug. Karana
geus deukeut kana poë pibalahieunana,
tjawisanana tereh datangna. *a* Roem
12:19; Ibr. 10:30.

36 Karana Pangeran bakal ngahoekoe-
man oematna, djeung pihawatoseun koe
hal abdi-abdina, ana katingali jen leu-
ngit pangawasana, [a] sarta geus teu koe-
37 ring teu menak. 'Seug bakal nimbalan:
Na di mana aällahanana, batoe karang
38 noe diandĕlkeun koe età, 'noe pada nga-
hakan gadjih koerbanna peuntjitan, nga-
rinoem anggoer koerbanna inoeman?
Sina haroedang naroeloeng ka maraneh,
sing djaradi pangnjoempoetan keur ma-
39 raneh. 'Tarendjo ajeuna, [b] jen ijeu kami
bae njalira; taja deui Allah sadjaba ti
kami. [c] Ijeu kami noe maehkeun sarta
noe ngahiroepkeun; kami noe ngagĕ-
ringkeun, sarta kami keneh noe njageur-
keun; djeung taja noe bisa ngaleupas-
40 keun ti panangan kami. 'Karana kami
ngatjoengkeun panangan kami ka sa-
warga, bari nimbalan: Kami teh hiroep
41 salalanggĕngna! 'Dimana kami ngasah
pĕdang kami noe goerilap, sarta pana-
ngan kami njĕkĕl hoekoem: tangtoe
kami moelangkeun balĕsan ka moesoeh
kami, sarta naoer ka noe gareuleuh ka
42 kami. 'Djamparing kami dek diweureu-
keun koe gĕtih, sarta pĕdang kami ba-
kal ngahakan daging; nja koe gĕtih
noe kasabĕt sarta noe kadjarah, koe
hoeloe kapala-kapala moesoeh.
*a* 1 Radja 14:10; 2 Radja 14:26. *b* p. 4:35; Jĕs.
45:5. *c* 1 Sam. 2:6.

43 [a] Eh sakabeh oerang kapir! geura pada
soeka-soeka djeung oematna; karana
andjeunna bakal malĕs gĕtih abdi-abdina,
sarta moelangkeun balĕsan ka moesoeh-
moesoehna, djeung bakal ngarapihkeun
tanah andjeunna, oemat andjeunna.
*a* Roem 15:10.

44 Ana geus soemping Moesa, seug nga-
lahirkeun saoengĕlna poepoedjian tadi,
kadenge koe eta djalma-djalma, nja an-
djeunna djeung [a] Hosea poetra Noen
45 teja. 'Saparantos Moesa ngalahirkeun
sadajana lahiran teja ka sabangsa Israil,
46 'toeloej ngadawoeh kijeu ka darinja:
Sing pada njatĕt dina ati eta sakabeh
piwoeroek, anoe poë ijeu koe kami di-
pake ngingĕtan ka maraneh; nja eta koe
maraneh parentahkeun ka anak-intjoe
maraneh, sina ngestoekeun saoengĕlna

47 ijeu toret, sarta dilampahkeun. 'Karana
lain omong kosong eta teh ka maraneh;
estoena mah [b] eta teh matak hiroep
ka maraneh; sarta koe lantaran eta
piwoeroek maraneh tangtoe dipandjang-
keun nja oemoer dina tanah, anoe koe
maraneh rek diasoepan djalan meuntas
tji Jordan, baris dimilik. *a* 4 Moesa 13:16.
*b* 3 Moesa 18:5.

48 Tidinja Pangeran ngandika ka Moesa
di poë harita keneh, kijeu pangandikana:
49 'Maneh [a] geura oenggah ka ijeu goe-
noeng Abarim (nja eta goenoeng Nĕbo,
noe di tanah Moab, pabĕnĕran Jĕriho
teja); toeloej tendjokeun tanah Kanaän,
noe koe kami dipaparinkeun ka oerang
50 Israil, baris milik. 'Seug maneh pipae-
heun dina eta goenoeng, noe koe maneh
rek dioenggahan, sarta bakal dirijoeng-
keun ka bangsa maneh; [b] sakoemaha
Haroen, doeloer maneh, paeh di goe-
noeng Hor, sarta dirijoengkeun ka bang-
51 sana; 'sapedah maraneh [c] migawe kasa-
lahan ka kami di tĕngah oerang Israil,
di tji Mĕriba, di Kades, tĕgal lĕga Sin
teja; sapedah maraneh hanteu njaroe-
tjikeun ka kami di tĕngah oerang Israil.
52 'Karana eta tanah koe maneh pikaten-
djoeün ti pabĕnĕranana, tapi moal asoep
ka dinja, kana tanah, noe koe kami
dipaparinkeun ka oerang Israil.
*a* 4 Moesa 27:12. *b* 4 Moesa 20:28. *c* 4 Moesa 27:14.

## PASAL 33.

Sarta ijeu teh bĕrkah, noe koe Moesa,
piwarangan Allah, dibĕrkahkeun ka
oerang Israil, memeh poepoes.
2 [a] Kijeu lahirna: Pangeran soemping
ti Sinai, sarta mĕlĕtek ka darinja ti
Seir; [b] ebrehna ti goenoeng Paran, ari
djĕngkarna ti para soetji balaksa-laksa;
ti tĕngĕneunana aja hoekoem sipat seu-
3 neu pikeun maranehna. 'Estoe asiheun
ka bangsa-bangsa! Sadajana para-soe-
tjina aja di panangan andjeun, sarĕng
pada mando kana dampal andjeun; hidji-
hidji pinampaeun ti pangandika andjeun.
4 'Toret didawoehkeun ka oerang koe
Moesa, djadi warisan pakoempoelan Ja-
5 koeb. 'Andjeunna djadi Radja njĕpĕng
[c] Jĕsoeroen, [d] basa ngarijoeng para loe-
loegoe bangsa, sarejana kaom Israil.
*a* 1 Moesa 49. *b* Hab. 3:3. *c* p. 32:15. *d* 2 Moesa
19:7. 8.

6 Roebin masing hiroep, oelah paeh,
sarta djalmana masing reja!
7 Ari moenggoeh Joeda kijeu lahirna:
Noen Pangeran! moegi-moegi ngamak-
boel ka panĕda Joeda, sarĕng moegi
didongkapkeun deui ka bangsana; panga-
wasana moegi sina mahi, sarĕng moegi
aja pitoeloeng ka dinja tina pĕrkawis
moesoehna!
8 Ari moenggoeh Lewi lahirna: [a] Toe-
mim andjeun sarĕng Oerim andjeun diga-
doehkeun ka djalma kaäsih andjeun,
anoe koe andjeun ditjoba di Masa, noe
koe andjeun dipabĕnan sisi tji Mĕriba.
9 'Noe ngomong [b] hal indoeng-bapana:
Koe kaoela teu ditolih; [c] sarĕng doe-
loerna teu dihiding, sarawoeh teu njaho
di anak sorangan. Karantĕn pada nga-
djaga timbalan andjeun, sarĕng ngaraksa
10 pĕrdjangdjian andjeun. 'Bakal pada
ngawoeroekkeun hoekoem andjeun ka
Jakoeb, ngawoeroekkeun papakon an-
djeun ka Israil; bakal njaranggakeun
seuseungitan ka pajoeneun andjeun, sa-
rĕng [d] koerban noe dongkap ka seëp
11 dina altar andjeun. 'Moegi-moegi, noen
Pangeran! ngabĕrkahan kana kakoewa-
tanana, sarĕng pagawean leungeunna
moegi koe andjeun dimanah; noe nga-
moesoeh ka dinja moegi koe andjeun
dipinggĕskeun tjangkengna, kitoe deui
noe gareuleuh ka dinja oelah sina
mĕnjat deui! *a* 2 Moesa 28:30. *b* Mat. 10:37.
*c* 2 Moesa 32:29. *d* Djab. 51:21.

12 Moenggoeh Binyamin lahirna: Ka-
meumeut Pangeran pimatoeheun di an-
djeunna sarta sĕnang ati; andjeunna
ngaoeban ka dinja sapopoë, sarta ling-
gih di antara taktakna.
13 Ari moenggoeh Joesoep lahirna: Ta-
nahna moegi-moegi dibĕrkahan koe Pa-
ngeran tina kapoendjoelan langit, tina
tji-iboen, sarta tina sagara noe aja di
14 handap; 'tina kapoendjoelan hibar pa-
non-poë, djeung tina kapoendjoelan bĕr-
15 kah boelan; 'tina kaleuwihan goenoeng
koena, djeung tina kapoendjoelan pasir
16 lawas; 'kitoe deui tina kapoendjoelan
boemi djeung eusina, sarta kasoekaän
[a] anoe linggih dina leuweung tjoetjoek
teja: eta sadajana moegi didongkapkeun
ka sirah Joesoep, [b] ka ĕmboen-ĕmboe-
nan anoe misah ti doeloer-doeloerna!
17 'Sapina noe tjikal boga kamoeljaän, sarta

tandoekna [c] tandoek banteng; pineung-
gareun bangsa-bangsa sarejana koe lan-
taran eta, nĕpi ka toengtoeng boemi.
Nja eta balaksa-laksa oerang Epraim,
sarta nja eta bareboe-reboe oerang Mĕ-
nase. *a* 2 Moesa 3 : 2. *b* 1 Moesa 49 : 26.
*c* 4 Moesa 23 : 22.

18 Ari moenggoeh Sĕboeloen lahirna:
Masing boengah, Sĕboeloen! tina ba-
langsijar maneh; kitoe deui maneh, Isas-
19 kar! tina himah maneh. 'Bakal pada
ngadjak bangsa-bangsa ka goenoeng; di
dinja bakal pada ngoerbankeun [a] koer-
ban kabĕnĕran; karana bakal njareu-
seup kamoektian laoet-laoet, kitoe deui
pĕpĕndĕman karoewang dina keusik.
*a* Djab. 4 : 6; 51 : 21.

20 Ari moenggoeh Gad lahirna: Sagala
poedji ka noe maparin kadjĕmbaran ka
Gad! Ngĕnggonna sapĕrti singa, sarta
njasaäk leungeun, toer hoeloena ongkoh.
21 'Nja eta mĕting keur dirina [a] loeloegoe
beubeunangan; karana di dinja piloewoe-
keun noe njĕkĕl hoekoem ditjadang-
keun; ari djĕboelna direudjeungan para
loeloegoe bangsa, ngalampahkeun kaädi-
lan Pangeran, sarta hoekoem-hoekoemna
reudjeung Israil. *a* 4 Moesa 32.

22 Ari moenggoeh Dan lahirna: Dan teh
anak singa, noe norodjol ti Basan.

23 Ari moenggoeh Naptali lahirna: Eh
Naptali! sing seubeuh ti kasoekaän, sarta
sing pinoeh koe bĕrkah Pangeran; sing
kawaris koelon djeung kidoel!

24 Ari moenggoeh Aser lahirna: Aser
moegi-moegi dibĕrkahan anak; sing dipi-
kasoeka koe doeloer-doeloerna, sarta
25 soekoena sing ngĕbak minjak! 'Beusi
[a] djeung tambaga pitoelakeun maneh,
sarta kabĕdasan maneh pinandingeun
kana oemoer maneh. *a* p. 8 : 9.

26 Eh Jĕsoeroen! taja noe nandingan ka Al-
lah, noe nitihan langit, kĕrsa mitoeloeng
ka maneh; sarta nitihan mega, nganggo
27 kaägoenganana. 'Allah sipat kadim noe
djadi pangtjitjingan maneh, sarta ti
handap disangga panangan sipat lang-
gĕng. Andjeunna noe bakal ngadjong-
klokkeun moesoeh ti hareupeun maneh,
28 bari nimbalan: Sing toempoer! 'Ari Israil
[a] pingĕnggoneun sorangan sarta sĕnang
ati; panon Jakoeb pimĕntjrongeun ka
tanah soegih gandoem djeung anggoer;
dalah langitna njaktjlakan tji-iboen.
29 'Bagdja tĕmĕn maneh, Israil! [b] saha noe
nandingan ka maneh? Estoe bangsa noe
disalamĕtkeun koe Pangeran, [c] noe djadi
kĕpĕnging pitoeloeng ka maneh, sarta
pĕdanging kaägoengan maneh. Moesoeh
maneh tangtoe pada ngelehan diri ka
maneh, sarta maneh mĕngke ngadjala-
nan goenoeng-goenoengna. *a* 4 Moesa 23 : 9;
Jĕr. 23 : 6. *b* p. 4 : 7. *c* 1 Moesa 15 : 1.

## PASAL 34.

Tidinja Moesa djĕngkar ti tanah lapang
Moab, [a] naek ka goenoeng Nĕbo, ka
poentjak Pisga, noe pabĕnĕran Jĕriho
teja; toeloej koe Pangeran ditoedoeh-
toedoehkeun ka sakoeriling tanah eta,
nja eta tanah Gilad, tĕpi ka nagara Dan;
2 'djeung satanah Naptali, sarta tanah
Epraim djeung Mĕnase, djeung satanah
3 Joeda, tĕpi ka laoet Koelon; 'kitoe deui
tanah Kidoel, djeung tanah Lempar,
lĕbak Jĕriho, [b] nja eta nagara pakor-
4 maän, tĕpi ka nagara [c] Soar. 'Sarta
Pangeran nimbalan ka Moesa: Nja eta
tanah, noe koe kami didjangdjikeun kala-
wan soempah ka Ibrahim, ka Ishak
djeung ka Jakoeb, bari nimbalan kijeu
teja: [d] Koe kami rek dipaparinkeun
ka toeroenan maneh. Tah, koe kami
geus ditoedoehkeun ka maneh, katendjo
koe panon maneh, tatapi maneh moal
meuntas ka dinja. *a* p. 32 : 49. *b* Hak. 1 : 16.
*c* 1 Moesa 19 : 22. *d* 1 Moesa 12 : 7.

5 Seug Moesa, abdi Pangeran, poepoes
di dinja, di tanah Moab, noeroetkeun
6 timbalan Pangeran. 'Sarta koe andjeunna
dikoeboer dina hidji lĕbak, di tanah
Moab, pĕlĕbah Bet-Peor teja; [a] tapi taja
pisan djalma noe njaho koeboeranana,
7 tĕpi ka poë ajeuna. 'Ari Moesa teja,
mangsa poepoes, [b] oemoerna saratoes
doewa poeloeh taoen; tatjan lamoer
8 sotjana, sarta tatjan soeda bajoena. 'Geus
kitoe [c] oerang Israil pada njeungtjeu-
rikan Moesa di tanah lapang Moab, tiloe
poeloeh poë lilana; sarta datang ka
tjatjap poëna tjeurik kaprihatinan kati-
lar Moesa. *a* Joed. 9. *b* p. 31 : 2; 2 Moesa 7 : 7.
*c* 4 Moesa 20 : 29.

9 Ari Josoea poetra Noen teja pinoeh
koe Roh kapintĕran, [a] sabab koe Moesa
bareto ditoempangan panangan; sarta
oerang Israil pada noeroet ka Josoea,
djeung pada milampah sakoemaha

timbalan Pangeran ka Moesa teja.
*a* 4 Moesa 27 : 18.
10 Hanteu djoemĕnĕng deui nabi di Israil
anoe nandingan ka Moesa, noe sakitoe
dipioeninga koe Pangeran, moenggah
11 papajoen-pajoen; 'hal sakabeh tanda
djeung moedjidjat, noe koe Pangeran
ka andjeunna dipiwarang dilampahkeun
di tanah Mĕsir, ka Piraon, djeung ka
sakabeh rahajatna, sarta ka satanahna;
12 'kitoe deui hal sakabeh leungeun kawasa
djeung sakabeh panjingsijeunan bangĕt,
anoe dipidamĕl koe Moesa di hareupeun
panon sabangsa Israil teja.

# KITAB JOSOEA.

## PASAL 1.

Ari geus kitoe, [a] sanggeus poepoes
Moesa, abdi Pangeran, ladjĕng Pange-
ran nimbalan ka Josoea poetra Noen,
[b] gandek Moesa teja, kijeu timbalanana:
2 'Moesa, abdi kami, geus maot; ari ajeuna
maneh geura dangdan, koedoe meuntas
eta tji Jordan, nja maneh djeung saka-
beh ijeu djalma-djalma, asoep ka tanah,
noe koe kami dipaparinkeun ka darinja,
3 ka oerang Israil. 'Sakoer ĕnggon, anoe
pikatintjakeun koe dampal soekoe mara-
neh, [c] koe kami dipaparinkeun ka mara-
neh, sakoemaha pangandika kami ka
4 Moesa teja. 'Ti sĕmĕt tĕgal lĕga djeung
ti sĕmĕt eta goenoeng Libanon, tĕpi ka
tjai gĕde, nja eta tji Prat teja, sakoe-
riling tanah oerang Het, sarta tĕpi ka
laoet gĕde, tĕbeh pangsoeroepan panon-
5 poë, nja eta piwatĕseun maraneh. 'Djalma
hidji ge [d] moal aja noe tagĕn di hareu-
peun maneh saoemoer hiroep maneh;
sakoemaha kami tadi njarĕngan ka Moe-
sa, ka maneh tangtoe njarĕngan deui; [e]
maneh teh koe kami moal diantĕp, sarta
6 moal ditinggal. 'Masing tĕgĕr [f] djeung
masing gĕde hate; karana maneh noe
bakal ngamilikkeun ka ijeu djalma-djalma
eta tanah, noe koe kami didjangdjikeun
ka karoehoenna kalawan soempah, dek
7 dipaparinkeun ka darinja teja. 'Ngan
maneh teh masing tĕgĕr djeung masing
gĕde hate pisan; koedoe ngestoekeun
ngalampahkeun saoenina toret, noe dipa-
rentahkeun ka maneh koe Moesa, abdi
kami; [g] poma oelah njimpang ti dinja
ka katoehoe atawa ka kentja, soepaja
maneh masing pintĕr nja lalampahan,
8 ka mana bae maneh nja leumpang. 'Eta
kitab toret teh oelah pisah ti biwir
maneh, [h] nja koedoe koe maneh dipikir-
pikir beurang-peuting, soepaja maneh
ngestoekeun ngalampahkeun tĕroes sa-
koemaha noe kaoengĕlkeun dina eta
kitab; karana ari kitoe mah djalan ma-
neh tangtoe loeloes, sarta ari kitoe mah
9 maneh tangtoe pintĕr lalampahan. 'Lain
kami noe nimbalan kitoe ka maneh?
Masing tĕgĕr djeung masing gĕde hate;
oelah risi djeung oelah geder; karana
maneh [i] disarĕngan koe Pangeran, Allah
maneh, ka mana bae maneh nja leum-
pang. *a* 5 Moesa 34 : 5. *b* 5 Moesa 1 : 38. *c* 5 Moesa
11 : 24. *d* p. 21 : 44. *e* 5 Moesa 31 : 6, 8; Ibr. 13 : 5.
*f* 5 Moesa 31 : 7. *g* 5 Moesa 5 : 32. *h* Djab. 1 : 2, 3.
*i* p. 6 : 27.

10 Tidinja Josoea marentah ka sagala
pangoeroes djalma-djalma, kijeu paren-
11 tahna: 'Maraneh geura ngidĕran di djĕro
pasanggrahan, paparentah ka djalma-
djalma, kijeu nja pok: Geura pada njadi-
jakeun pibĕkĕleun maraneh; karana tiloe
poë deui maraneh bakal meuntas eta
tji Jordan, soepaja arasoep, meunang-
keun tanah, noe koe Pangeran, Allah
maraneh, dipaparinkeun ka maraneh
baris dimilik.

12 Sarta Josoea marentah ka oerang
Roebin, ka oerang Gad djeung ka sa-
tĕngah kaom Mĕnase, kijeu parentahna:
13 'Masing aringĕt ka pangandika, noe di-
timbalkeun ka maraneh koe Moesa, abdi
Pangeran, anoe kijeu pangandikana: [a]
Pangeran, Allah maraneh, geus masi-
han reureuh ka maraneh, toer maraneh

14 dipaparin tanah ijeu. 'Anak-rabi maraneh
djeung ingon-ingon maraneh sina tjari-
tjing dina tanah, noe koe Moesa dipapa-
rinkeun ka maraneh, ijeu di peuntaseun
tji Jordan; dĕmi diri maraneh mah koe-
doe mareuntas ti heulaeun doeloer-doe-
loer maraneh, bari njoren pakarang, nja
sakoer noe gagah-pĕrkosa, sarta koedoe
15 pada ngabantoe ka darinja; 'datang ka
doeloer-doeloer maraneh koe Pangeran
geus dipasihan reureuh, sapĕrti ka diri
maraneh, sarta eta ge geus pada nga-
milik tanah, noe koe Pangeran, Allah
maraneh, dipaparinkeun ka eta; [b] didinja
maraneh pimoelangeun ka tanah milik
maraneh, bari toeloej pada ngamilik
eta noe dipaparinkeun ka maraneh koe
Moesa, abdi Pangeran, ijeu di peuntaseun
tji Jordan, tĕbeh pangbidjilan panon-
16 poë. 'Pok pada ngawangsoel ka Josoea,
kijeu wangsoelanana: [c] Sadajana, noe
koe andjeun ditimbalkeun ka simkoe-
ring, soemĕdja ngalampahkeun; sarĕng
ka mana bae simkoering koe andjeun
17 dipiwarang, soemĕdja leumpang. 'Sakoe-
maha simkoering anoet ka Moesa, nja
kitoe pisan ka andjeun soemĕdja anoet
deui. Anging moegi-moegi Pangeran,
Allah andjeun, njarĕngan ka andjeun,
sakoemaha njarĕnganana ka Moesa teja.
18 'Saha-saha djalma noe moengpang ka
timbalan andjeun, sarĕng hanteu noe-
roet kana lahiran andjeun, dina sanis-
kantĕn anoe koe andjeun bade ditimbal-
keun, [d] nja eta djalma kĕdah dipaehan.
Anging moegi masing tĕgĕr sarĕng ma-
sing gĕde manah! *a* 4 Moesa 32 : 20.
*b* 5 Moesa 3 : 20. *c* 2 Moesa 19 : 8. *d* 5 Moesa 17 : 12.

## PASAL 2.

Tidinja Josoea poetra Noen [a] ti Sitim
miwarangan doewa djalma baris lolo-
ngok ririkipan; lahirna: Maraneh geura
leumpang, ngilikan tanah sarta djeung
nagara Jĕriho. Bral leumpang, toeloej
daratang ka imah hidji dajang, [b] ngaran
2 Rahab, seg mondok di dinja. 'Geus kitoe
aja noe ngoeninga ka radja Jĕriho, kijeu
pioendjoekna: Hatoer oeninga wĕngi ijeu
aja djalma daratang ka dijeu, titahan
oerang Israil, bade ngadongdon ijeu ta-
3 nah. 'Toeloej radja Jĕriho miwarangan
ka Rahab, sarta marentah kijeu: Geura
bidjilkeun eta djalma noe daratang ka
maneh, noe arasoep ka imah maneh;
karana pangdatangna dek ngadongdon
4 satanah ijeu. 'Gantjangna eta doewa
djalma koe awewe teh ditjokot sarta
disoempoetkeun; bari seug ngadjawab:
Lĕrĕs, aja djalma darongkap ka koe-
ring, nanging koering teu tĕrang ti mana
5 djĕboelna. 'Dĕmi geus kitoe, waktoe
rek meundeutkeun panto nagri, barang
reup sareupna, seug eta djalma baridjil,
doeka ka mana losna djalma teh. Geura
ngaroedag gĕsat-gĕsoet, njoesoel ka da-
6 rinja, geus tangtoe kaoedag. 'Padahal
eta djalma koe awewe teh geus dibawa
oenggah ka loehoer imah, sarta dirim-
boenan koe tangkal haramaj, beunang
manehanana ngentepkeun di loehoer
7 imah. 'Toeloej eta djalma ngaroedag,
njoesoel ka darinja, djalan ka tji Jordan,
ngadjoegdjoeg [c] peupeuntasan; sarta ari
noe ngaroedag njoesoel ka darinja geus
ka loewar, pek panto nagara dipeun-
deutkeun. *a* 4 Moesa 25 : 1. *b* Ibr. 11 : 31;
Jak. 2 : 25. *c* Hak. 3 : 28.

8 Dĕmi samemeh eta doewa djalma ha-
reës, tjat awewe teh oenggah ka darinja
9 ka loehoer imah, 'sarta ngomong ka
darinja kijeu: Koering hanteu samar,
jen ijeu tanah koe Pangeran geus dipa-
parinkeun ka oerang Israil, djeung oe-
rang dijeu [a] geus pada katinggang ba-
loewas koe oerang Israil; estoe sakabeh
djalma eusi tanah [b] aladjoer bawaning
10 sijeun koe oerang Israil. 'Karana koering
geus pada ngadenge bedja, [c] tjai laoet
Agĕr koe Pangeran didamĕl saät ti heu-
laeun oerang Israil, basana boedal ti
Mĕsir; kitoe deui [d] hal anoe koe oerang
Israil dilampahkeun ka eta doewa radja
oerang Emor, noe di peuntaseun tji
Jordan, ka Sihon djeung ka Og, anoe
pada diharamkeun koe oerang Israil teja.
11 'Barangna kadenge, seug hate koering
sadaja galimir, sarta djalma hidji ge taja
noe masih tĕtĕg soekmana, bawaning
sijeun koe oerang Israil; [e] karana Pa-
ngeran, Allah oerang Israil, tĕgĕs Allah
di sawarga di loehoer, kitoe deui dina
12 boemi di handap. 'Ari ajeuna moegi pada
soempah ka koering njĕboet Pangeran,
sarehna koering milampah kahemanan
ka sampejan, eta sampejan sawangsoelna
sanggoep milampah kahemanan ka ahli
bapa koering; sarta koering nĕda tanda

13 noe sajakti; 'nja eta sampejan sang-
goep [f] ngahiroepan indoeng-bapa koe-
ring, doeloer koering lalaki-awewe, kala-
wan saboga-bogana, sarta njawa koering
sadaja ĕngke koe sampejan diloepoetkeun
14 tina maot. 'Ngadjawab eta doewa djalma
ka awewe teh: Njawa kaoela pinalanga-
neun pati ka maraneh, oepama ijeu pĕr-
kara kaoela koe maraneh hanteu dibe-
djakeun; geus kitoe, samangsa ijeu tanah
koe Pangeran dipaparinkeun ka kaoela
sakabeh, eta kaoela ka njai tangtoe mi-
lampah kahemanan djeung kajaktian.
15 'Tidinja eta djalma koe awewe teh pada
dioeloer tina djandela koe tambang; wan-
toe-wantoe imahna aja di koeta nagara,
djadi awewe teh tjitjingna dina koeta.
16 'Sarta awewe teh ngomong ka darinja:
Geura mangkat ka pigoenoengan, bisi
sampejan kapanggih koe noe ngaroedag;
sarta moedoe njoempoet di dinja watĕs
tiloe poë, dongkap ka moelangna noe
ngaroedag teja; geus kitoe toeloejkeun
17 djalan sampejan. 'Ngaromong eta djalma
ka awewe teh: Kaoela pada pibĕrĕsi-
heun tina soempah noe tadi, anoe koe
18 njai dipake njoempahan kaoela teja. 'Ma-
sing ngingĕtkeun, ari kaoela arasoep
kana tanah, ijeu tali kanteh beureum
koedoe talikeun kana djandela, djalan
kaoela koe njai dioeloer; djeung deui
indoeng-bapa njai, doeloer-doeloer sarta
sakabeh bae ahli bapa njai, koedoe koem-
19 poelkeun ka njai, ka djĕro imah. 'Ari
geus kitoe, saha-saha djalma ti panto
imah njai bidjil ka loewar, eta gĕtihna
malik ka dirina, dĕmi kaoela mah bĕ-
rĕsih; sabalikna saha-saha noe di imah
njai mah, oepama aja noe pek leungeunna
ka dinja, eta gĕtihna sina tamplok ka
20 kaoela. 'Kitoe deui oepama ijeu pĕrkara
kaoela koe njai dibedjakeun, kaoela pibĕ-
rĕsiheun tina soempah noe tadi, anoe
koe njai dipake njoempahan kaoela teja.
21 'Ari djawabna: Lĕrĕs, kitoe pisan, saka-
saoeran sarampejan. Toeloej didjoeroeng
lakoe; bral laleumpang. Pek tali beu-
reum teja koe awewe teh ditalikeun
kana djandela.

a 2 Moesa 23 : 27. b 2 Moesa 15 : 15; 5 Moesa 2 : 25. c 2 Moesa 14 : 21. d 4 Moesa 21. e 5 Moesa 4 : 39. f p. 6 : 23, 25.

22 Bral eta djalma laleumpang, toeloej
datang ka pigoenoengan, seug tjaritjing
di dinja meunang tiloe poë, tĕpi ka
balikna noe ngaroedag teja; ari noe
ngaroedag teh geus nejangan sapandjang
23 djalan, wĕleh teu kapanggih. 'Tidinja
eta doewa djalma baralik, toeroen ti pi-
goenoengan, seug meuntas, toeloej dong-
kap ka Josoea poetra Noen; geus kitoe
ngoeningakeun saniskara noe kapanggih.
24 'Ari pihatoerna ka Josoea: Sajaktosna,
ijeu satanah kabeh koe Pangeran dipa-
sihkeun ka leungeun Israil; samalah
sadajana priboemi ijeu tanah aladjoer
bawaning sijeun koe Israil.

## PASAL 3.

Barang braj isoek [a] gantjang Josoea
dangdan, broel ngabroel [b] ti Sitim,
toeloej daratang ka tji Jordan, nja an-
djeunna djeung sakabeh oerang Israil;
sarta pada meuting di dinja samemeh
2 meuntas. 'Dĕmi geus toetoep tiloe poë,
seug para pangoeroes ngidĕran di djĕro
3 pasanggrahan, 'bari paparentah ka djal-
ma-djalma, kijeu parentahna: Samangsa
maraneh nendjo pĕti pĕrdjangdjian Pa-
ngeran, Allah maraneh, sarta digotong
koe para panghoeloe, ahli-ahli Lewi,
seg maraneh koedoe pada indit ti ĕnggon
maraneh, bari toeloej noetoerkeun eta.
4 'Tatapi sing aja anggangna antara ma-
raneh djeung pĕti, kira doewa reboe
asta dina oekoeranana; poma oelah deu-
keut kana pĕti; [c] soepaja maraneh pada
tĕrang dina djalan, anoe koedoe dila-
konan koe maraneh; karana maraneh
hanteu njorang djalan eta ti kamari-
5 mangkoekna. 'Sarta Josoea marentah
ka djalma-djalma teh: [d] Maraneh geura
njoetjikeun diri; karana isoekan Pange-
ran bakal ngadamĕl moedjidjat-moedji-
6 djat di tĕngah maraneh. 'Djeung Josoea
marentah ka para panghoeloe, kijeu pa-
rentahna: Geura gotong pĕti pĕrdjang-
djian, koedoe mareuntas ti heulaeun
djalma-djalma. Prak pĕti pĕrdjangdjian
teh digotong; toeloej arangkat ti heu-
laeun djalma-djalma.

a p. 6 : 12. b p. 2 : 1. c 4 Moesa 10 : 33. d 2 Moesa 19 : 10.

7 Ngandika Pangeran ka Josoea: Poë
ijeu [a] kami rek ngamimitian ngagoeng-
keun ka maneh di hareupeun panon
sabangsa Israil, soepaja pada tĕrangeun,
[b] jen kami teh njarĕngan ka maneh, sa-
koemaha kami tadi njarĕngan ka Moesa.

8 'Djeung maneh koedoe marentah ka
panghoeloe-panghoeloe, noe ngagotong
pěti pěrdjangdjian, kijeu nja pok: Sa-
mangsa maraneh geus něpi kana sisi
tjai tji Jordan, koedoe ngaranděg dina
tji Jordan. *a* p. 4:14. *b* p. 1:5.
9 Tidinja Josoea marentah ka oerang
Israil: Geura ka darijeu, darengekeun
pangandika Pangeran, Allah maraneh.
10 'Ngalahir deui Josoea: Djalan kijeu ma-
raneh pitěrangeun, jen Allah noe djoe-
měněng linggih di těngah maraneh, sarta
estoe andjeunna pinjingkahkeuneun ti
hareupeun maraneh [a] eta oerang Kanaän,
oerang Het, oerang Hiwi, oerang Pa-
res, oerang Girgas, oerang Emor sarta
11 oerang Jěboes teja. 'Tah, pěti pěrdjang-
djian Goesti saboemi kabeh meuntas
12 tji Jordan ti heulaeun maraneh. 'Ari
ajeuna maraneh geura njokot doewa wě-
las djalma ti sagala kaom Israil, tina hidji-
13 hidji kaom saoerang-saoerang.'Děmi geus
kitoe, samangsa dampal soekoe panghoe-
loe-panghoeloe, noe ngagotong pěti Pa-
ngeran, Goesti saboemi kabeh, eureun
dina tjai tji Jordan, seug tjai tji Jordan ba-
kal diteukteuk, nja eta tjai anoe ngotjor
ti girang; sarta bakal ngabaděnděn, sa-
pěrti hidji toempoekan. *a* 5 Moesa 7:1.
14 Geus kitoe, mangsa djalma-djalma
arindit ti himah-himahna, sědja meuntas
tji Jordan, seug para panghoeloe noe nga-
gotong pěti pěrdjangdjian teh arangkat
15 ti heulaeun djalma-djalma.'Sarta barang
noe ngagotong pěti teh geus darongkap
ka tji Jordan, djeung soekoe para pang-
hoeloe noe ngagotong pěti teh antjlom
kana sisi tjai, (harita tji Jordan [a] leber
dina sawahanganana sapandjang oesoem
16 diboewat) 'seug tjai noe ngotjor ti gi-
rang [b] ngabaděnděn, beungkak sapěrti
hidji toempoekan, djaoeh pisan, di Adam,
nja eta nagara noe gigireun Sartan;
sarta ari noe ngotjor ka laoet tanah
Lapang, nja eta laoet Oejah teja, bejak
kateukteuk. Kěbat djalma-djalma pada
17 meuntas, paběněran Jěriho. 'Děmi para
panghoeloe, noe ngagotong pěti pěr-
djangdjian Pangeran mah, ngaraděg di
noe saät, di těngah-těngah tji Jordan,
sarta tětěp; ari sabangsa Israil pada
meuntas di noe saät, těpi ka sabangsa
kabeh geus bejak meuntas tji Jordan.
*a* 1 Bab. 12:15. *b* Djab. 114:3.

PASAL 4.

Děmi geus kitoe, barang sabangsa ka-
beh geus bejak meuntas tji Jordan
teh, ladjěng Pangeran nimbalan ka Jo-
2 soea, kijeu timbalanana: 'Maraneh geura
njokot doewa wělas djalma ti lěbah
djalma noe loba, tina hidji-hidji kaom
3 saoerang-saoerang; 'seg eta parentahan,
kijeu nja pok: Maraneh ti dijeu, ti tě-
ngah-těngah tji Jordan, ti ěnggon soe-
koe panghoeloe narangtoeng sarta tětěp
teh, koedoe moeloeng batoe doewa wělas
siki; koe maraneh bawa meuntas, sarta
teundeun dina pamondokan, ěnggon ma-
4 raneh mondok peuting ěngke. 'Toeloej
Josoea njaoer noe doewa wělas djalma,
noe koe andjeunna geus disadijakeun
ti oerang Israil, tina hidji-hidji kaom
5 saoerang-saoerang teja; 'seug koe Jo-
soea diparentah kijeu: Maraneh geura
meuntas ti heulaeun pěti Pangeran,
Allah maraneh, ka těngah-těngah tji
Jordan, seg djoengdjoengkeun batoe, toe-
loej poendak hidji sewang, noeroetkeun
6 bilangan kaom oerang Israil, 'pigeusa-
neun djadi tanda di těngah maraneh. [a]
Baringsoekpagi anak maraneh nanja,
kijeu pokna: Naon maksoedna eta batoe
7 teh ka bapa? 'Koedoe didjawab kijeu:
Sapedah tjai tji Jordan [b] diteukteuk ti
heulaeun pěti pěrdjangdjian Pangeran;
basa pěti teh meuntas tji Jordan, heug
tjai tji Jordan diteukteuk; ari eta batoe
djadi pangingět-ngingět pikeun oerang
8 Israil salalanggěngna. 'Prak oerang Is-
rail pada milampah kitoe, sakoemaha
parentah Josoea; pek maroeloeng batoe
doewa wělas siki ti těngah-těngah tji
Jordan, sakoemaha pangandika Pange-
ran ka Josoea teja, noeroetkeun bila-
ngan kaom oerang Israil; seug dibawa
meuntas ka pamondokan, sarta diteun-
9 deun di dinja. 'Djeung Josoea ngaděgkeun
deui doewa wělas batoe di těngah-těngah
tji Jordan, dina pěrnah ngaděg soekoe
para panghoeloe, noe ngagotong pěti
pěrdjangdjian teja; ajana di dinja těpi
10 ka mangsa ajeuna. 'Ari para panghoeloe
noe ngagotong pěti teh ngaraděg di
těngah-těngah tji Jordan, těpi ka tja-
tjapna sakabeh pěrkara, noe koe Pange-
ran ditimbalkeun ka Josoea, parentah-
keuneun ka djalma-djalma teja, těroes

sakoemaha noe koe Moesa didawoehkeun
ka Josoea. Ari djalma-djalma mareun-
11 tasna gagantjangan. 'Dĕmi geus kitoe,
barang sakabeh djalma geus bejak meun-
tasna, seug pĕti Pangeran ge meuntas,
sarta djeung para panghoeloe, di hareu-
12 peun djalma-djalma. 'Ari oerang Roebin,
oerang Gad djeung satĕngah kaom Mĕ-
nase teja [c] mareuntasna ti heulaeun
oerang Israil, sarta njoren pakarang,
sakoemaha lahiran Moesa ka darinja
13 teja. 'Kira-kira opat laksa djalma, pada
sadija ngaroeroeg, mareuntas ti pajoe-
neun Pangeran, baris pĕrang, ngadjoeg-
14 djoeg tanah lapang Jĕriho. 'Dina poë
harita [d] Pangeran ngagoengkeun Josoea
di hareupeun panon sabangsa Israil,
sarta aladjriheun koe Josoea, [e] sakoe-
maha aladjriheunana koe Moesa, saoe-
moer hiroep andjeunna. *a* 2 Moesa 13 : 8, 14.
*b*. p. 3 : 13. *c* 4 Moesa 32 : 20—32. *d* p. 3 : 7.
*e* 2 Moesa 14 : 31.

15 Tidinja Pangeran nimbalan ka Josoea,
16 kijeu timbalanana: 'Maneh geura ma-
rentah ka panghoeloe-panghoeloe, [a] noe
ngagotong pĕti pĕrtelaän teh, sina ha-
17 randjat ti tji Jordan. 'Prak Josoea ma-
rentah ka para panghoeloe, kijeu paren-
tahna: Geura harandjat ti tji Jordan!
18 'Dĕmi geus kitoe, barang panghoeloe-
panghoeloe noe ngagotong pĕti pĕr-
djangdjian Pangeran teh geus harandjat
ti tĕngah-tĕngah tji Jordan, ana dampal
soekoe panghoeloe-panghoeloe tjat ka
darat, seg tjai tji Jordan datang deui ka
parantina, ngotjor tjara kamari-mang-
19 koekna, dina sawahanganana. 'Ari mang-
sana djalma-djalma harandjat ti tji Jor-
dan teh, dina tanggal sapoeloeh, boelan
noe kahidji; toeloej masanggrahan [b] di
20 Gilgal, anoe ti wetaneun Jĕriho. 'Ari
eta batoe noe doewa wĕlas siki, beunang
njokot ti tji Jordan teja, koe Josoea
21 diadĕgkeun di Gilgal; 'bari marentah
ka oerang Israil, kijeu parentahna: Ba-
ringsoekpagi anak maraneh nanja ka
bapa-bapana, kijeu pokna: Naon mak-
22 soedna eta batoe teh? 'Seug anak ma-
raneh koe maraneh koedoe dibere njaho,
kijeu nja pok: Israil meuntas eta tji
23 Jordan [c] njorang noe saät. 'Karana tjai
tji Jordan koe Pangeran, Allah maraneh,
disina saät ti heulaeun maraneh, tĕpi
ka maraneh geus pada meuntas, sakoe-
maha noe koe Pangeran, Allah maraneh,
[d] didamĕl ka laoet Agĕr teja, noe koe an-
djeunna disina saät ti heulaeun oerang,
24 tĕpi ka oerang geus mareuntas; 'soepaja
sakabeh bangsa noe di boemi pada nga-
njahokeun ka panangan Pangeran, jen
eta teh langkoeng kawasa; sangkan ma-
raneh sijeun koe Pangeran, Allah mara-
neh, sapapandjangna. *a* 2 Moesa 25 : 16.
*b* p. 5 : 9. *c* p. 3 : 17. *d* 2 Moesa 14 : 21.

PASAL 5.

Dĕmi geus kitoe, mangsa sakabeh radja-
radja oerang Emor, anoe di peun-
taseun tji Jordan, sabeulah ti koelon,
djeung sakabeh radja-radja oerang Ka-
naän, anoe di sisi laoet, ngadarenge
bedja, tjai tji Jordan koe Pangeran di-
sina saät ti heulaeun oerang Israil, tĕpi
ka oerang geus mareuntas, [a] toeloej pada
gimir hatena, sarta taja pisan noe ma-
sih tĕtĕg soekmana, bawaning sijeun koe
oerang Israil. *a* p. 2 : 11, 24.
2 Dina mangsa eta Pangeran nimbalan
ka Josoea: Maneh geura njijeun [a] peso-
peso koe batoe; seug oerang Israil koedoe
3 soenatan deui ngadoewa-kalian. 'Prak
Josoea ngadamĕl peso koe batoe; toeloej
njoenatan oerang Israil di Pasir Koeloep.
4 'Kijeu sababna noe matak koe Josoea
disoenatan: sakabeh djalma noe ka loe-
war ti Mĕsir, sakoer noe lalaki, sakabeh
pradjoerit, paraeh di tĕgal lĕga, keur di
5 djalan, sanggeus boedal ti Mĕsir. 'Karana
sakabeh djalma noe boedal teh geus pada
disoenatan; tatapi sakabeh djalma noe
didjoeroekeun di tĕgal lĕga, keur di dja-
lan, sanggeus boedal ti Mĕsir mah, tatjan
6 disoenatan. 'Karana oerang Israil loe-
makoena di tĕgal lĕga teh [b] opat poeloeh
taoen lilana, datang ka bejak sabangsa
pradjoerit, anoe boedal ti Mĕsir, sapedah
hanteu noeroet ka timbalan Pangeran;
[c] noe matak Pangeran soempah ka dari-
nja, hamo dipaparin nendjo kana tanah,
noe koe Pangeran didjangdjikeun ka
karoehoenna, nganggo soempah, kĕrsana
dipaparinkeun ka oerang, [d] nja tanah
noe labar-leber tji-soesoe djeung madoe
7 teja. 'Ari anak-anakna koe andjeunna
ditimboelkeun, ngaganti bapa-bapana;
nja eta noe koe Josoea disoenatan; ka-
rana pada koeloep, da tatjan disoenatan
8 di djalan. 'Ari geus kitoe, barang geus

tjatjap njoenatan sabangsa kabeh, toe-
loej pada tjitjing di pěrnah-pěrnahna,
dina pasanggrahan, těpi ka tjalageurna.
9 'Ngandika Pangeran ka Josoea: Poë ijeu
kami geus ngadjoengkělkeun ti maraneh
kahinaän ti Měsir. Noe matak eta ěng-
gon disěboetkeun Gilgal, těpi ka mangsa
ajenna. *a* 2 Moesa 4:25. *b* 4 Moesa 14:33.
*c* 4 Moesa 14:23. *d* 2 Moesa 3:8.

10 Mangsa oerang Israil keur masang-
grahan di Gilgal, toeloej pada milampah
paska, [a] dina tanggal opat wělas, wantji
11 boerit, di těgal lapang Jěriho. 'Sabada
paska, isoekna, pada dadaharan gan-
doem tanah eta, [b] roti teu ragian sarta
ranggeujan beunang njangraj, nja dina
12 poë eta pisan. 'Ari isoekna [c] Man teja
eureun, sanggeus pada dadaharan gan-
doem tanah eta; djadi oerang Israil
hanteu dipaparin deui Man; ari noe di-
hakan hasil tanah Kanaän beunang taoen
harita. *a* 3 Moesa 23:5. *b* 3 Moesa 23:6, 14.
*c* 2 Moesa 16:35.

13 Ari geus kitoe, keur Josoea di deukeut
Jěriho, hidji waktoe tjěngkat sotjana
sarta ningali, [a] beh aja hidji djalma
ngaděg papajoen-pajoen, sarta pananga-
nana njěkěl pědangna beunang matěk.
Sor koe Josoea dideukeutan, bari dipa-
riksa: Sampejan teh batoer kaoela atawa
14 moesoeh? 'Ari walonanana: Lain; satě-
gěsna kami teh kapala balad Pangeran;
ajeuna kami geus datang. Broek Josoea
njoeoeh kana taneuh, sarta soedjoed, bari
oendjoekan ka eta: Naon pangandika
15 Goesti ka abdi? 'Ari timbalan kapala
balad Pangeran teh ka Josoea: [b] Geura
ngalaän taroempah tina soekoe maneh;
karana ijeu ěnggon, anoe keur ditintjak
koe maneh, nja soetji. Prak Josoea mi-
lampah kitoe. *a* 2 Moesa: 23:23. *b* 2 Moesa 3:5.

## PASAL 6.

(Ari Jěriho teja geus dipeundeutan
sarta ditoelakan bawaning sijeun
koe oerang Israil; taja noe ka loewar,
2 taja noe asoep.) 'Nimbalan Pangeran
ka Josoea: Masing nganjahokeun, eta
Jěriho koe kami geus diselehkeun ka
leungeun maneh, katoet radjana djeung
3 sakoer noe garagah-pěrkosa. 'Maraneh,
sakabeh pradjoerit, koedoe ngoerilingan
eta nagara, nja moetěr nagara teh sa-
kali; kitoe pilampaheun maneh gěněp
4 poë lilana. 'Djeung toedjoeh panghoeloe
koedoe leumpang ti heulaeun pěti, bari
marawa toedjoeh tarompet tandoek
domba. Ari dina poë noe katoedjoeh
maraneh koedoe ngoerilingan nagara
teh toedjoeh kali, sarta panghoeloe koe-
5 doe narijoep eta tarompet. 'Děmi geus
kitoe, samangsa lambat nijoepna tan-
doek domba teh, samangsa maraneh
ngadenge sora tarompet, sakabeh djalma
koedoe saroerak, masing bědas soerakna;
didinja koeta nagara bakal roegroeg
sadasarna; seg djalma-djalma koedoe
aroenggah, masing-masing asoep ka noe
dihareupan.
6 Tidinja Josoea poetra Noen njaoer
para panghoeloe, seug diparentah kijeu:
Sampejan geura ngagotong pěti pěr-
djangdjian, sarta toedjoeh panghoeloe
koedoe marawa toedjoeh tarompet tan-
doek domba ti heulaeun pěti Pangeran.
7 'Djeung deui Josoea marentah ka djalma-
djalma: Geura arijang, koedoe ngoeri-
lingan eta nagara; sarta sakoer noe
sadija koedoe ijang ti heulaeun pěti Pa-
8 ngeran. 'Ari geus kitoe, saparantos Jo-
soesa marentah ka djalma-djalma teh,
bral toedjoeh panghoeloe, marawa toe-
djoeh tarompet tandoek domba, arijang
ti pajoeneun Pangeran, bari narijoep
tarompet, sarta pěti pěrdjangdjian Pa-
9 ngeran ngiringkeun. 'Ari sakoer noe sa-
dija leumpang ti heulaeun panghoeloe
noe narijoep tarompet, sarta balad pa-
noetoep leumpangna ti pandeurieun pěti;
10 madjoena bari narijoep tarompet. 'Sarta
Josoea marentah ka djalma-djalma, ki-
jeu parentahna: Maraneh oelah soerak,
djeung oelah kadenge sowara maraneh,
sarta ti biwir maraneh oelah ka loewar
omong sakětjap-kětjap atjan, těpi ka
poëan kami nitah ka maraneh: Geura
saroerak! didinja maraneh koedoe sa-
11 roerak. 'Seug pěti Pangeran koe an-
djeunna disina ngoerilingan nagara, moe-
těr sakali; djog daratang deui ka pa-
sanggrahan, sarta mareuting di pasang-
grahan.
12 Barang braj isoek [a] gantjang Josoea
dangdan; djoeng panghoeloe ngagotong
13 pěti Pangeran. 'Sarta toedjoeh pang-
hoeloe, noe marawa toedjoeh tarompet
tandoek domba ti heulaeun pěti Pa-
ngeran, laleumpang teu eureun-eureun

bari narijoep tarompet; ari sakoer noe
sadija leumpangna ti heulaeunana, djeung
balad panoetoep leumpangna ti pandeu-
rieun pěti Pangeran; madjoena bari na-
14 rijoep tarompet. 'Ari ngoerilinganana
nagara dina poë noe kadoewa teh sa-
kali, seg baralik deui ka pasanggrahan.
Kitoe djeung kitoe lampahna gěněp poë
lilana. *a* p. 3:1; 7:16.
15 Děmi geus kitoe, dina poë noe ka-
toedjoeh haroedang barang balebat pa-
djar; toeloej ngoerilingan nagara, tjara
pěta tadi, toedjoeh kali; ngan dina poë
eta ngoerilinganana nagara teh toedjoeh
16 kali. 'Ari geus kitoe, dina katoedjoeh
kalina, keur panghoeloe narijoep tarom-
pet, seg Josoea marentah ka djalma-
djalma: Geura saroerak; karana nagara
teh koe Pangeran geus dipaparinkeun
17 ka maraneh.' Tatapi nagara teh hoekoem
haram, djeung saeusi-eusina, bade ka
Pangeran; [a] ngan Rahab, dajang teja,
noe pihiroepeun, nja dirina djeung sa-
koer noe reureudjeungan djeung eta di
djěro imah, pedah njoempoetkeun oetoe-
18 san, anoe koe oerang ditital teja.'Djeung
deui maraneh [b] koedoe sing hade-hade
koe noe hoekoem haram teh; poma-
poma maraneh ngaharamkeun eta teh
oelah njokot ti noe hoekoem haram;
tangtoe maraneh djadi matak pasang-
grahan Israil dikeunaän hoekoem ha-
ram, sarta koe maraneh diripoehkeun.
19 'Ari [c] sakabeh ěmas-perak, kitoe deui
barang tambaga djeung beusi, nja eta
pisoetjieun bade ka Pangeran, asoep ka
20 radja-brana Pangeran. 'Gěr djalma-djal-
ma saroerak, bari tarompet ditarijoep.
Geus kitoe, barang djalma-djalma nga-
denge sora tarompet, děr djalma-djalma
saroerak, bědas pisan soerakna; [d] broeg
koeta roegroeg sadasarna; seg djalma-
djalma aroenggah ka nagara, masing-
masing asoep ka noe dihareupan, sarta
21 nagara teh dibeunangkeun. 'Ari sanis-
kara noe aja di djěro nagara, [e] awewe-
lalaki, kolot-boedak, kitoe deui sapi,
domba djeung kalde, koe maranehanana
diharamkeun, ditoempěs koe seuseukeut
pědang. *a* p. 2:12; Ibr. 11:31; Jak. 2:25.
*b* 5 Moesa 13:17. *c* 4 Moesa 31:22, 23, 54.
*d* 2 Kor. 10:4; Ibr. 11:30. *e* 5 Moesa 7:2.

22 Djeung deui Josoea marentah ka eta
doewa djalma noe lolongok tanah teja:
Maraneh geura asoepan imah dajang
teja, sarta ka-loewarkeun ti dinja eta
awewe djeung saboga-bogana, [a] sakoe-
maha soempah maraneh ka dinja teja.
23 'Boes eta doewa boedjang noe lolongok
teh arasoep, seg Rahab dika-loewar-
keun, kitoe deui indoeng-bapana, djeung
doeloer-doeloerna, sarta saboga-bogana;
toer sakabeh barajana dika-loewarkeun;
sarta pada dipěrnahkeun di loewareun
24 pasanggrahan Israil. 'Ari eta nagara di-
hoeroe koe seuneu, katoet sakabeh eusi-
eusina; tatapi ěmas-perak, kitoe deui
barang tambaga djeung beusi mah, di-
sanggakeun kana radja-brana gědong
25 Pangeran. 'Děmi Rahab, dajang teja,
djeung saeusi-imah bapana, sarta sa-
boga-bogana, koe Josoea dihiroepan.
Tidinja Rahab teh [b] matoeh di těngah
Israil, těpi ka mangsa ajeuna; tina sabab
njoempoetkeun oetoesan, noe koe Josoea
26 dipiwarang lolongok Jěriho teja. 'Dina
mangsa eta Josoea ka loewar soepata,
lahirna: [c] Saha-saha djalma noe nga-
děgkeun deui atawa njijeun deui ijeu
nagara Jěriho, sing disapa ti pajoeneun
Pangeran! Njijeunna paděmen sing poös
koe tjikalna, sarta ngaděgkeunana panto
27 sing poös koe boengsoena! 'Tah, kitoe
Pangeran njarěngan ka Josoea, sarta
bedjana kaoetarakeun di sakoeriling eta
tanah. *a* p. 2:14. *b* Mat. 1:5. *c* 1 Radj. 16:34.

## PASAL 7.

Tatapi oerang Israil njarijeun kasalahan
dina barang noe hoekoem haram; kara-
na [a] Akan anak Karmi, anoe anak Sabdi,
anoe anak Serah, kaom Joeda, [b] njokot
ti noe hoekoem haram; noe matak Pa-
ngeran djadi běndoe ka oerang Israil.
*a* p. 22:20; 1 Bab. 2:7. *b* p. 6:18.
2 Tidinja Josoea miwarangan djalma
ti Jěriho ka nagara Ai, anoe deukeut
ka nagara Bet-Awen, wetaneun nagara
Bet-El; sarta diparentah, kijeu paren-
tahna: Maraneh geura arindit, koedoe
lolongok ijeu tanah. Bral eta djalma
3 arindit, sarta lolongok Ai. 'Toeloej ba-
ralik ka Josoea, sarta oendjoekan kijeu:
Montong teuing indit bala sadajana;
sina arindit antawis doewa reboe djalma
atanapi tiloe reboe djalma, pitjěkapeun
ngelehkeun Ai; montong njapekeun bala
sadajana ka dinja; karantěn [a] djalmana

4 saeutik. 'Seug tina bala kira-kira tiloe
reboe djalma noe arindit ka dinja; tatapi
eta teh kalaboer ti hareupeun oerang
5 Ai. 'Malah ti maranehanana aja noe
kasabĕt koe oerang Ai, kira tiloe poe-
loeh gĕnĕp djalma, sarta pada dioebrak-
abrik ti hareupeun panto nagara tĕpi
ka Sĕbarim, djeung disabĕtan dina poe-
doenan. Seug hate djalma-djalma adjoer,
djadi kawas tjai. [a] p. 8 : 25.
6 Toeloej Josoea [a] njosoëk panganggona,
broek njoeoeh kana taneuh di hareupeun
pĕti Pangeran, tĕpi ka boerit, nja an-
djeunna djeung para kokolot Israil; sarta
pada neundeun taneuh ngĕboel dina
7 sirahna. 'Pok Josoea oendjoekan: Alah,
Goesti Pangeran! naha ijeu djalma-djal-
ma mana koe andjeun disina meuntas tji
Jordan, soepaja njelehkeun koering sa-
daja ka leungeun oerang Emor, sang-
kan koering sadaja digĕmpoer? Mĕnding
koering tadi pada wajahna tjitjing di
8 peuntaseun tji Jordan! 'Eh Goesti! koe-
ring bade oendjoekan naon, saparantos
Israil moendoer, noekang ti hareupeun
9 moesoehna? 'Tinangtos ĕngke kadenge
koe oerang Kanaän sarĕng koe sadajana
pribcemi ijeu tanah, seug pingalingkoe-
ngeun ka koering sadaja, sarĕng ngaran
koering sadaja dibasmi tina boemi. Ana
kitoe mah andjeun midamĕl koemaha
ka padjĕnĕngan andjeun noe langkoeng
agoeng? [a] 4 Moesa 14 : 6.
10 Ari timbalan Pangeran ka Josoea:
Geura tjĕngkat! naha maneh njoeoeh
11 bae kitoe? 'Israil boga dosa, nja ngarĕm-
pak pĕrdjangdjian kami, noe koe kami
ditimbalkeun ka darinja; nja njarokot
tina barang noe hoekoem haram, nja
maraling, nja barohong, malah ditjam-
12 poerkeun ka barangna sorangan. 'Mana
oerang Israil hanteu barisaeun tagĕn
di hareupeun moesoehna; noekang ma-
loendoer ti hareupeun moesoehna, sabab
asoep hoekoem haram. Kami moal toe-
loej njarĕngan ka maraneh, oepama noe
hoekoem haram teh hanteu dileungit-
13 keun ti tĕngah maraneh mah. 'Geura hoe-
dang, [a] koedoe njoetjikeun eta djalma-
djalma, bari marentah kijeu: Maraneh
geura njoetjikeun diri, koedoe sadija
isoekan; karana kijeu timbalan Pange-
ran, Allah Israil: Di tĕngah maneh,
Israil! aja noe hoekoem haram; maneh
hamo bisa tagĕn di hareupeun moesoeh
maneh, ari noe hoekoem haram teh koe
maraneh tatjan disingkirkeun ti tĕngah
14 maraneh. 'Isoek-isoek maraneh koedoe
ngadeuheus sakaom-sakaom; dĕmi geus
kitoe, mana-mana kaom noe ditoedjoel
koe Pangeran, nja eta koedoe ngadeu-
heus sabangsa-sabangsa; sarta mana-
mana bangsa noe ditoedjoel koe Pange-
ran, nja eta koedoe ngadeuheus saeusi-
imah saeusi-imah; sarta mana-mana eusi-
imah noe ditoedjoel koe Pangeran, nja
eta koedoe ngadeuheus saoerang-saoe-
15 rang. 'Dĕmi geus kitoe, mana-mana noe
ditoedjoel mandjing hoekoem haram teh,
nja eta koedoe didoeroek koe seuneu,
dirina djeung sabobogaänana; sabab nga-
rĕmpak pĕrdjangdjian Pangeran, djeung
sabab migawe noe teu patoet di Israil.
[a] p. 3 : 5.
16 Barang braj isoek [a] gantjang Josoea
dangdan, toeloej ngadeuheuskeun Israil,
sakaom-sakaomna; seug kaom Joeda
17 noe ditoedjoel. 'Tidinja ngadeuheuskeun
bangsa-bangsa Joeda; seug bangsa oe-
rang Serah noe ditoedjoel. Toeloej nga-
deuheuskeun bangsa oerang Serah sa-
oerang-saoerang; seug Sabdi noe ditoe-
18 djoel. 'Ana ngadeuheuskeun eta eusi-
imahna saoerang-saoerang, seug ditoe-
djoel Akan anak Karmi, anoe anak
Sabdi, anoe anak Serah, kaom Joeda.
19 'Ngalahir Josoea ka Akan teh: Eh agoes!
[b] geura njanggakeun hormat ka Pange-
ran, Allah Israil, bari ngakoe di pajoe-
neun andjeunna; geura tjaritakeun ka
kami, maneh milampah naon? poma
20 oelah disalingkoehkeun ka kami. 'Nga-
wangsoel Akan ka Josoea, kijeu wang-
soelanana: Sajaktosna simkoering ga-
doeh dosa ka Pangeran, Allah Israil;
kijeu noe dipilampah koe simkoering:
21 'ari dina barang djarahan simkoering
teh nendjo hidji haroedoem boewatan
Baboel, leuwih aloes, sarĕng doewa ra-
toes gĕbleg sekel perak, sarawoeh hidji
poepoeton ĕmas, bobotna lima poeloeh
sekel; ladjĕng simkoering kabongroj, pek
ditjokot; soemoehoen, disoempoetkeun
dina taneuh, di djĕro himah simkoering,
22 ari perakna ti handap. 'Tidinja Josoea
miwarangan; bral piwarangan laloem-
pat ka himahna; doemadakan ĕnja, di-
soempoetkeun dina himahna, sarta ari

23 perakna ti handap. 'Toeloej ditjokot ti
djĕro himah, dibawa ka Josoea djeung
ka sakabeh oerang Israil; seug disang-
24 gakeun ka pajoeneun Pangeran. 'Geus
kitoe Josoea, barĕng sabangsa Israil,
njandak eta Akan anak Serah, sarta
djeung eta perak, djeung haroedoem,
djeung poepoeton ĕmas teja, kitoe deui
anakna awewe-lalaki, sapina, kaldena,
dombana, himahna djeung sabobogaä-
nana; toeloej diiringkeun ka lĕbak Akor.
25 'Sasoempingna Josoea ngalahir: [c] Naha
maneh bĕtngaripoehkeun ka kami djeung
ka sakabeh? Maneh bakal diripoehkeun
deui koe Pangeran dina poë ijeu. Pek
eta teh koe sabangsa Israil dibaledogan
koe batoe; toeloej pada didoeroek koe
seuneu, bari seug diboegbroegan koe
26 batoe. 'Sarta [d] di loehoerna pada njijeun
toempoekan batoe gĕde pisan, tĕpi ka
mangsa ajeuna. Ladjĕng Pangeran lĕm-
pĕr tina kasangĕtan bĕndoena. Tina hal
kitoe noe matak eta ĕnggon disĕboet-
keun lĕbak Akor, tĕpi ka mangsa ajeuna.

*a* p. 3:1; 8:10. *b* Djab. 51:6; Joh. 9:24. *c* p. 6:18. *d* p. 8:29; 2 Sam. 18:17.

## PASAL 8.

Tidinja Pangeran nimbalan ka Josoea:
[a] Maneh oelah sijeun-sijeun sarta oelah
geder! Geura mawa sabala pĕrang ka-
beh, bral indit, ngaroeroeg ka Ai; masing
nganjahokeun, radja Ai koe kami geus
diselehkeun ka leungeun maneh, katoet
rahajatna, djeung nagarana, sarta ta-
2 nahna. 'Ari eta Ai djeung radjana koe
maneh koedoe dipigawe [b] sakoemaha
maneh migawe ka Jĕriho djeung ka
radjana teja; [c] tatapi djaraheunana,
djeung sasatoanana, koe maraneh rajah
adjang maraneh. Koedoe neundeun anoe
baris ngabongohan ka nagara, ti toe-
3 kangeunana. 'Pakĕpoek Josoea dangdan
djeung sabala pĕrang kabeh, bakal nga-
roeroeg ka Ai. Sarta Josoea milih tiloe
laksa djalma noe garagah-pĕrkosa, seug
4 diijangkeun ti peuting, 'bari diparentah,
kijeu parentahna: Maraneh sing hade-
hade, koedoe ngabongohan ka nagara
ti toekangeun nagara; oelah djaraoeh
teuing ti nagara teh, djeung maraneh
5 sakabeh koedoe sadija. 'Ari kami djeung
sakabeh bala noe ngareudjeungan kami
bakal njampeurkeun ka nagara; geus
kitoe, samangsa eta teh boedal, mapag ka
oerang, [d] tjara bareto, seug kami djeung
batoer bakal kalaboer ti hareupeunana.
6 'Tangtoe eta pada boedal, njoesoel ka
oerang, [e] datang ka katarik sakabeh koe
oerang, pisah ti nagara; karana bakal
ngaromong: Toeh, kalaboer eta teh ti
hareupeun oerang, tjara bareto. Seug
kami djeung batoer pikalaboereun ti
7 hareupeunana. 'Neut maraneh koedoe
haroedang ti ĕnggon ngabongohan, pek
meunangkeun eta nagara; tangtoe koe
Pangeran, Allah maraneh, diselehkeun
8 ka leungeun maraneh. 'Dĕmi geus kitoe,
ana geus kalindih nagarana koe mara-
neh, seg nagara teh koe maraneh koe-
doe disoendoet koe seuneu. Koedoe pada
ngalampahkeun [f] sapangandika Pange-
ran; masing aringĕt, koe kami geus di-
9 parentahkeun ka maraneh. 'Seug koe
Josoea diijangkeun; broel laleumpang
ka ĕnggon ngabongohan; toeloej tjari-
tjing di antara Bet-El djeung Ai, ti koe-
loneun Ai. Ari Josoea peuting eta koe-
lĕmna di tĕngah bala.

*a* p. 1:6; 7:6. *b* p. 6:21. *c* 5 Moesa 20:14. *d* p. 7:4, 5. *e* Hak. 20:32. *f* 5 Moesa 20:16.

10 Barang braj isoek [a] gantjang Josoea
dangdan, seug ngaloris bala; toeloej
djĕngkar, andjeunna djeung para kokolot
Israil, ti heulaeun bala, ngadjoegdjoeg
11 ka Ai. 'Djoeng sabala pĕrang kabeh,
anoe ngiring ka andjeunna, arindit, sarta
madjoe; toeloej darongkap ka hareu-
peun nagara, sarta masanggrahan ti
kalereun Ai; aja lĕbak di antara an-
12 djeunna djeung Ai. 'Pek Josoea njandak
kira-kira lima reboe djalma, diteundeun
di antara Bet-El djeung Ai, ti koeloneun
13 nagara, baris ngabongohan keneh. 'Kitoe
nareundeunna bala, nja eta sapasang-
grahan anoe ti kalereun nagara, sarta
noe baris ngabongohan ajana ti koelo-
neun nagara. Ari dina peuting eta Josoea
14 angkat ka tĕngah-tĕngah lĕbak. 'Dĕmi
geus kitoe, barang katendjo koe radja
Ai, gĕsat-gĕsoet pada dangdan isoek-
isoek, toeloej djalma eusi nagara boedal,
mapag ka Israil, dek dipĕrangan; nja eta
radja djeung sabalana kabeh, ka paran-
tina, nja ka hareupeun tanah lapang;
teu njahoëun radja teh aja noe ngabo-
ngohan ka dinja ti toekangeun nagara.
15 'Seug Josoea djeung sakabeh oerang
Israil poera-poera eleh di hareupeunana,

boer kalaboer djalan ka tĕgal lĕga.
16 'Gantjang sakabeh djalma noe aja di
nagara dikĕrid, soepaja ngoedag, njoe-
soel ka oerang Israil; seug ngaroedag,
njoesoel ka Josoea, datang ka pada ka-
17 tarik, pisah ti nagara. 'Djadi taja pisan
djalma noe kari di Ai sarta di Bet-El,
anoe hanteu ka loewar njoesoel ka Israil;
ari nagara ditinggal molongo; sĕmproeng
pada ngoedag, njoesoel ka Israil. *a* p. 3 : 1.
18 Nimbalan Pangeran ka Josoea: Geura
njodorkeun tohok, noe ditjĕkĕl koe leu-
ngeun maneh, ka Ai; karana koe kami
rek diselehkeun ka leungeun maneh. Pek
Josoea njodorkeun tohok, noe ditjĕkĕl
19 koe pananganana, ka nagara.' Ngageuwat
noe keur ngabongohan teja haroedang
ti ĕnggonna, seg laloempatan keur an-
djeunna njodorkeun pananganana; boes
arasoep ka nagara, sarta dibeunangkeun,
bari geugeuwatan nagara teh disoendoet
20 koe seuneu. 'Ana oerang Ai malik ka
toekang, sarta narendjo, beh haseup
nagara ngĕboel ka langit; ari rek kaboer
ka dijeu ka ditoe taja pĕtana, karana
djalma noe kaboer ka tĕgal lĕga teja
ajeuna ngahareupan ka noe ngaroedag.
21 'Barang katingali koe Josoea djeung koe
sakabeh oerang Israil, jen nagara teh
geus beunang koe noe ngabongohan teja,
sarta haseup nagara ngĕboel, toeloej
pada malik, pek njabĕtan ka oerang Ai.
22 'Djĕboel itoe ti nagara ka loewar mapag;
djadi oerang Ai teh tjlok di tĕngah
oerang Israil, aja noe ti dijeu aja noe
ti ditoe; pek disarabĕtan, [a] datang ka
taja noe dikarikeun noe ngĕdjat atawa
23 noe minggat. 'Ari radja Ai ditangkĕp
hiroep-hiroep, sarta dideuheuskeun ka
Josoea. *a* p. 6 : 21.
24 Dĕmi geus kitoe, barang oerang Israil
geus anggeus meuntjit sakabeh oerang
Ai, dina medan, di tĕgal lĕga, ĕnggon
eta ngaroedag ka oerang Israil teja,
sarta geus tingdjaloprak sakabeh koe
seuseukeut pĕdang, wani bĕrĕsih, toeloej
sakabeh oerang Israil baralik ka Ai,
pek disabĕtan koe seuseukeut pĕdang.
25 'Ari anoe roeboeh dina poë harita, lalaki-
awewe, djoemlah salaksa doewa reboe,
26 nja eta sakabeh oerang Ai. 'Sarta Josoea
teu moendoerkeun pananganana [a] noe
njodor njĕkĕl tohok, tĕpi ka bejak ngaha-
27 ramkeun sakabeh priboemi Ai.' Ngan ari
sasatoan djeung djaraheun eta nagara [b]
koe Israil dirajah adjang dirina sora-
ngan, noeroetkeun pangandika Pange-
ran, noe ditimbalkeun ka Josoea teja.
28 'Ari Ai teh koe Josoea dihoeroe, sarta
didamĕl toempoekan langgĕng, nja eta
karoeksakan, tĕpi ka mangsa ajeuna.
29 'Dĕmi radja Ai koe andjeunna digan-
toeng dina kai tĕpi ka wantji boerit;
[c] ari waktoe soeroep panon-poë Josoea
maparin parentah, seug majitna ditoe-
roenkeun tina kai, dipitjeun ka hareu-
peun lawang panto nagara, [d] sarta di
loehoerna pada njijeun toempoekan ba-
toe gĕde pisan, tĕpi ka mangsa ajeuna.
*a* 2 Moesa 17 : 11. *b* p. 8 : 2. *c* 5 Moesa 21 : 23; p. 10 : 27. *d* p. 7 : 26.
30 Mangsa eta Josoea ngadamĕl hidji
altar di goenoeng Ebal, bade ka Pange-
31 ran, Allah Israil; 'ngaboektikeun da-
woehan Moesa, abdi Pangeran, ka oerang
Israil teja, [a] sakoemaha noe kaoengĕl-
keun dina kitab toret Moesa, nja eta
altar koe batoe goeloentoengan, noe
teu kaoengkoelan beusi; seug dina loe-
hoer eta pada ngoerbankeun ka Pange-
ran koerban doeroekan, djeung mareun-
32 tjit koerban panarima. 'Sarta andjeunna
di dinja njĕrat dina batoe-batoe, [b] noe-
roen toret Moesa, noe beunang Moesa
njĕratkeun di hareupeun oerang Israil
33 teja. 'Ari sabangsa Israil, djeung para
kokolotna, para pangoeroes sarta para
hakimna narangtoeng kentja-katoehoe-
eun pĕti, pabĕnĕran para panghoeloe,
ahli-ahli Lewi, noe ngagotong pĕti pĕr-
djangdjian Pangeran, boh semah, boh
noe asal boemi; noe saparo njanghareup
ka goenoeng Gĕrisim, noe saparo deui
njanghareup ka goenoeng Ebal; [c] nga-
boektikeun dawoehan Moesa, abdi Pa-
ngeran teja, koedoe ngabĕrkahan ka
34 bangsa Israil pangheula-heulana. 'Sang-
geusna kitoe andjeunna ngaos saeusina
toret, bĕrkahna djeung panjapana, sada-
jana bae noe kaoengĕlkeun dina kitab
35 toret. 'Saniskara noe didawoehkeun koe
Moesa, taja sakĕtjap-kĕtjap atjan anoe
hanteu diaos koe Josoea di hareupeun
sapakoempoelan Israil; dalah awewe-
awewe, djeung baroedak, kitoe deui
semah-semah noe loemakoe di tĕngah
maranehanana, pada araja. *a* 2 Moesa 20 : 25; 5 Moesa 27 : 4. *b* 5 Moesa 27 : 3. *c* 5 Moesa 11 : 29; 27 : 12.

## PASAL 9.

Geus kitoe, mangsa bedjana kadenge
[a] koe sakabeh radja-radja, noe di peun-
taseun tji Jordan, di pigoenoengan, djeung
di tanah handap, sarta di sabasisir laoet
gĕde, tĕpi ka pĕlĕbah goenoeng Libanon,
[b] nja eta oerang Het, oerang Emor, oe-
rang Kanaän, oerang Pares, oerang Hiwi
2 djeung oerang Jĕboes teja, 'toeloej ka-
roempoel sarerejana, sĕdja mĕrangan ka
Josoea djeung ka Israil, sarta sanijat.

*a* p. 5:1. *b* p. 3:10.

3 Tatapi ari priboemi Gibon ngadarenge
bedja [a] hal anoe koe Josoea dipidamĕl
4 ka Jĕriho djeung ka Ai teja, 'toeloej
eta oge njijeun akal; aja noe laleum-
pang, poera-poera djadi oetoesan, sarta
marawa endong baroeroek dina kalde-
kaldena, djeung karoeng anggoer baroe-
toet nja barĕdah sarta beunang nga-
5 roet; 'ari soekoena make taroempah ba-
roeroek sarta beunang nambalan, djeung
papakeanana baroetoet, sarta sakabeh
6 roti bĕkĕlna toehoer nja boeloekan. 'Bral
laleumpang ka pasanggrahan [b] di Gilgal,
ngadareuheusan ka Josoea; pok aroen-
djoekan ka andjeunna djeung ka oerang
Israil kijeu: Noen, simkoering darong-
kap ti tanah noe djaoeh; ari ajeuna
moegi ngadamĕl pĕrdjangdjian ka sim-
7 koering. 'Njalaoer oerang Israil ka oe-
rang Hiwi teh: Palangsijang maneh
tjitjing di tĕngah kami; [c] moen kitoe mah,
koemaha kami teh njijeun pĕrdjangdjian
8 ka maneh? 'Pioendjoekna ka Josoea:
Noen, simkoering teh kabeh-kabeh abdi
gamparan. Ari lahiran Josoea ka darinja:
Maraneh teh saha, sarta ti mana nja
9 asal? 'Wangsoelanana: Soemoehoen pa-
riksa, abdi gamparan darongkap ti nagara
noe djaoeh kalangkoeng-langkoeng, tina
pĕrkawis padjĕnĕngan Pangeran, Allah
gamparan; karantĕn simkoering ngaroe-
ping wartana, sarĕng saniskantĕn noe
10 koe andjeunna didamĕl di Mĕsir; 'kitoe
deui saniskantĕn, [d] noe koe andjeunna
didamĕl ka eta doewa radja oerang Emor,
noe di peuntaseun tji Jordan, ka Sihon,
radja Hesbon, sarĕng ka Og, radja Ba-
11 san, noe di Astarot teja. 'Ladjĕng para
sĕsĕpoeh simkoering, sarĕng sadajana
priboemi tanah simkoering, pada misaoer
ka simkoering, kijeu saoerna: Maraneh
geura njokot pibĕkĕleun baris di djalan,
bral laleumpang, nĕpangan eta djalma,
sarta koedoe aroendjoekan kijeu: Sim-
koering sadaja abdi arandjeun; ari ajeuna
moegi ngadamĕl pĕrdjangdjian ka sim-
12 koering sadaja. 'Ijeu roti simkoering,
basa ditjokot ti rorompok pikeun pibĕ-
kĕleun simkoering, dina poëan ijang sĕdja
ngadeuheusan ka arandjeun teh, soe-
moehoen panas keneh; doepi ajeuna, geu-
ning geus toehoer, sarĕng boeloekan.
13 'Sarawoeh eta karoeng anggoer, basa
dieusian koe simkoering, wareuteuh; tah
geuning, geus barĕdah; kitoe deui ijeu
papakean sarĕng taroempah simkoering
geus baroetoet, tina kalangkoeng tĕbih
14 djalanna. 'Top djalma pada njokot tina
bĕkĕlna, sarta [e] teu naros heula ka lambe
15 Pangeran. 'Prak bae Josoea ngadamĕl
karahajoean ka darinja, sarta dipaparin
pĕrdjangdjian bakal dihariroepan; malah-
malah gĕgĕden padjĕmoehan pada soem-
pah ka darinja.

*a* p. 6:20, 24. *b* p. 5:10; 10:43. *c* 2 Moesa 23:32. *d* 4 Moesa 21:24, 33. *e* 4 Moesa 27:21.

16 Dĕmi geus meunang tiloe poë ti sang-
geus ngadamĕl pĕrdjangdjian ka darinja
teh, toeloej oerang Israil ngadarenge
bedja, jen eta teh tatanggana, sarta tji-
17 tjingna di tĕngah oerang Israil. 'Ana
geus madjoe oerang Israil, seug dina
poë noe katiloe daratang ka nagara-na-
garana; ari eta nagarana nja eta Gi-
bon, Kapira, Berot djeung Kirjat-Jarim.
18 'Hanteu koengsi disabĕtan koe oerang
Israil, tina sabab gĕgĕden padjĕmoehan
geus pada soempah ka darinja njĕboet
Pangeran, Allah Israil. Toeloej sapadjĕ-
moehan tinggĕlĕndĕng ka para gĕgĕden.
19 'Ari salaoer para gĕgĕden ka sapadjĕ-
moehan teh: Kami geus pada soempah
ka darinja njĕboet Pangeran, Allah Israil,
noe matak ajeuna kami teu kadoega na-
20 radjang ka darinja. 'Kami dek mĕtakeun
kijeu ka darinja, eta maranehanana dek
dihariroepan, [a] soepaja oelah aja bĕbĕn-
doe ka oerang, tina sabab soempah, noe
koe kami dipake soempah ka darinja
21 teja. 'Njalaoer deui para gĕgĕden ka
oerang Israil: Sina hariroep bae; tatapi
sina djaradi [b] toekang soeloeh djeung
toekang tjai pikeun sapadjĕmoehan, sa-
koemaha kasaoeran para gĕgĕden ka
darinja.

*a* 2 Sam. 21:1, 2. *b* 5 Moesa 29:11.

22 Tidinja eta koe Josoea pada disaoer,
sarta dilahiran, kijeu lahirna: Koe naon
maraneh ngabobodo ka kami sakabeh,
ngomong, jen: Simkoering teh djaoeh
katjida ti arandjeun; padahal maraneh
23 tjitjing teh di tĕngah kami? 'Ari ajeuna
maraneh teh disapa, sarta lĕbah mara-
neh hamo aja noe pikapĕnggĕleun tina
ngawoela, nja eta djadi toekang soeloeh
djeung toekang tjai pikeun gĕdong Allah
24 kami. 'Ngawangsoel eta teh ka Josoea,
kijeu wangsoelanana: Salĕrĕsna, abdi
gamparan dibedjaän sarĕng jaktos pisan,
Pangeran, Allah gamparan, nimbalan
ka Moesa abdina, kĕrsa maparinkeun
ka arandjeun ijeu satanah kabeh, sarĕng
kĕrsa noempoerkeun sadajana priboemi
tanah ijeu ti pajoeneun arandjeun; noe
mawi simkoering langkoeng-langkoeng
nja sarijeun koe arandjeun, koe karna
njawa simkoering; kitoe noe mawi sim-
25 koering milampah pĕrkawis eta. 'Doepi
ajeuna, kabeh-kabeh, simkoering teh ara-
ja di kawasa gamparan; soemangga, mi-
damĕl ka simkoering sadaja koemaha
pisaeëunana sarĕng koemaha pilĕrĕseu-
26 nana koe pangraos gamparan. 'Seg koe
Josoea dipidamĕl kitoe, sarta diloepoet-
keun ti leungeun oerang Israil, oelah
27 datang ka dipaehan. 'Poë harita keneh
eta teh koe Josoea pada dibakoekeun
toekang soeloeh djeung toekang tjai
pikeun padjĕmoehan, sarta pikeun altar
Pangeran, tĕpi ka mangsa ajeuna, di
ĕnggon anoe bakal dipilih koe Pangeran.

## PASAL 10.

Geus kitoe, mangsa Adoni-Sidik, [a] radja
Jĕroesalem, ngadenge bedja, jen Jo-
soea meunangkeun Ai, sarta diharam-
keun; [b] sakoemaha andjeunna ngada-
mĕl ka Jĕriho djeung ka radjana, nja
kitoe keneh ngadamĕlna ka Ai djeung
ka radjana; djeung deui jen priboemi
Gibon ngahadean ka oerang Israil, sarta
2 tjaritjing di tĕngahna: 'toeloej sarijeu-
neun kabina-bina. Sabab Gibon teh
nagara gĕde, sapĕrti sahidji nagara ka-
radjaän; estoe gĕde ti batan Ai, djeung
3 sakabeh djalmana garagah. 'Tidinja Ado-
ni-Sidik, radja Jĕroesalem, ngoetoesan
ka Hoham, radja Hebron, ka Piram,
radja Jarmoet, ka Japia, radja Lakis,
djeung ka Dĕbir, radja Eglon, mihatoer
4 kijeu: 'Moegi geura tjaralik ka kaoela
sarĕng ngabantoe ka kaoela; oerang nja-
bĕt ka Gibon, doemeh ngahadean ka
5 Josoea djeung ka oerang Israil. 'Seug
karoempoel eta lima radja oerang Emor,
nja eta radja Jĕroesalem, radja Hebron,
radja Jarmoet, radja Lakis djeung radja
Eglon teja; bral pada mangkat, sarta
marawa sakabeh wadya-baladna; toe-
loej pada masanggrahan deukeut Gibon,
6 sarta mĕrangan ka dinja. 'Geus kitoe
oerang Gibon ngadjoeroengkeun ka Jo-
soea, ka pasanggrahan di Gilgal, oen-
djoekan kijeu: Abdi gamparan moegi
oelah ditjoelkeun koe panangan gam-
paran; moegi sing enggal linggih ka
abdi sarĕng njalamĕtkeun ka abdi, nja
abdi teh moegi dipitoeloeng; karantĕn
sadajana radja-radja oerang Emor, noe
tjaralik di pigoenoengan, geus gĕmpoe-
7 ngan, dek awon ka abdi. 'Bral Josoea
angkat ti Gilgal, njandak sakabeh pra-
djoerit djeung sakabeh noe gagah-pĕr-
8 kosa. 'Aja timbalan Pangeran ka Josoea:
[c] Maneh montong sijeun-sijeun koe eta;
karana koe kami geus diselehkeun ka
leungeun maneh; [d] hidji ge moal aja
9 noe tagĕn di hareupeun maneh. 'Ari
Josoea [e] ngadak-ngadak ngaboeroedoeg
ka darinja; angkatna ti Gilgal ladjĕng
10 bae sapeupeuting. 'Sarta [f] koe Pangeran
digoedjroedkeun di hareupeun Israil;
pek disabĕtan, rosa pisan panjabĕtna
di Gibon, sarta dioedag-oedag djalan
tandjakan Bet-Horon, djeung disabĕtan
tĕpi ka Aseka djeung tĕpi ka Makeda.
11 'Ari geus kitoe, mangsa keur kalaboer
ti hareupeun Israil, sabot eta keur dina
poedoenan Bet-Horon, goer Pangeran ti
langit ngaragragkeun batoe galĕde ka
darinja, tĕpi ka Aseka; hos paraeh; loba
noe paraeh koe batoe hoedjan-boewah,
ti batan noe dipareuntjit koe oerang
Israil koe pĕdang.

*a* 1 Moesa 14:18. *b* p. 8:2.
*c* p. 8:1; 11:6. *d* 5 Moesa 11:25. *e* p. 11:7.
*f* 2 Moesa 14:24; 23:27.

12 Waktoe eta Josoea oendjoekan ka
Pangeran, dina poëan Pangeran njeleh-
keun eta oerang Emor ka hareupeun
oerang Israil, ari pioendjoekna kasak-
sian koe oerang Israil: Eh panon-poë!
geura tjitjing lĕbah Gibon; sarta boelan
geura ngarandĕg lĕbah lĕbak Ajalon!
13 'Dĕg panon-poë teh tjitjing, sarta boelan

ngarandĕg, tĕpi ka djalma-djalma geus
malĕs ka moesoehna. Noe kitoe teh lain
kaoengĕlkeun dina [a] Kitab djalma bĕ-
nĕr? Ari panon-poë ngarandĕg di tĕngah
langit, hanteu gantjang soeroep, kira
14 sapoë djĕpoet. 'Ka toekang ka hareup
taja poë sapĕrti eta, hal Pangeran [b]
ngamakboel ka panĕda djalma; karana
Pangeran noe mangmĕrangkeun Israil.
15 'Toeloej Josoea moelih ka pasanggrahan
[c] di Gilgal, diiring koe sakabeh oerang
Israil. *a* 2 Sam. 1:18. *b* Jak. 5:16. *c* p. 9:6.
16 Ari eta lima radja teja kalaboer, seug
njaroempoet dina hidji goeha, di Ma-
17 keda. 'Aja noe ngoeninga ka Josoea,
pioendjoekna: Noen, anoe lima radja
teja kapĕndak, keur njaroempoet dina
18 goeha, di Makeda. 'Pilahir Josoea: Geura
ngadjoengkĕlkeun batoe galĕde kana li-
jang goeha, djeung koedoe neundeun
djalma di hareupna, baris ngadjaga ka da-
19 rinja.'Ari maraneh oelah ngarandĕg; koe-
doe ngaroedag njoesoel ka moesoeh ma-
raneh, boerak-barik noe pandeuri, oelah
dibikeun asoep ka nagara-nagarana; ka-
rana koe Pangeran, Allah maraneh, geus
pada diselehkeun ka leungeun maraneh.
20 'Dĕmi geus kitoe, mangsa Josoea djeung
oerang Israil geus anggeus njabĕtan eta,
rosa pisan panjabĕtna, datang ka bĕrĕ-
sihna, sarta ari anoe kari, sakoer anoe
ngĕdjat, geus arasoep ka nagara noe
21 rareugreug, 'toeloej sabala kabeh bara-
lik ka pasanggrahan, ka Josoea, ka
Makeda, sarta salamĕt; [a] ka oerang
Israil hidji ge taja noe ngoesikkeun
22 letahna. 'Pok Josoea marentah: Geura
boeka lijang goeha, sarta bidjilkeun ka
kami eta lima radja teja tina djĕro
23 goeha. 'Prak pada milampah kitoe; noe
lima radja dibidjilkeun tina goeha, di-
deuheuskeun ka Josoea; nja eta radja
Jĕroesalem, radja Hebron, radja Jar-
moet, radja Lakis djeung radja Eglon
24 teja. 'Geus kitoe, mangsa eta radja-radja
dibidjilkeun, dideuheuskeun ka Josoea,
seug Josoea njaoer sakabeh oerang Is-
rail, sarta marentah ka para kapala
pradjoerit, anoe ngiring angkat: Geura
njalampeurkeun, [b] soekoe maraneh tin-
tjakkeun kana poendoek ijeu radja-radja.
Seg pada njampeurkeun, pek soekoena
ditintjakkeun kana poendoek-poendoek-
25 na. 'Ngalahir Josoea ka kapala-kapala
teh: Poma oelah sarijeun djeung oelah
galeder; masing talĕgĕr djeung masing
galĕde hate; karana Pangeran tangtoe
ngadamĕl kijeu ka sakabeh moesoeh
maraneh, anoe koe maraneh keur dipĕ-
26 rangan. 'Sanggeusna kitoe pek koe Jo-
soea radja teh disabĕtan, dipaehan, bari
toeloej digarantoeng dina lima kai; ari
ngagantoengna dina kai teh [c] tĕpi ka
27 boerit. 'Dĕmi geus kitoe, wantji soeroep
panon-poë Josoea maparin parentah,
seug pada ditoeroenkeun tina kai, bari
toeloej diparitjeun kana djĕro goeha,
oeroetna njoempoet teja, sarta nareun-
deun batoe galĕde dina lijang goeha,
tĕpi ka mangsa ajeuna pisan.
*a* 2 Moesa 11:7. *b* Djab. 110:1. *c* p. 8:29.
28 Dina poë eta keneh Josoea meunang-
keun Makeda; pek disabĕtan koe seuseu-
keut pĕdang, katoet radjana; nagarana
diharamkeun katoet sakabeh njawa noe
ngeusian; taja pisan noe dikarikeun;
ari radja Makeda dipidamĕl sakoemaha
midamĕlna ka radja Jĕriho teja.
29 Tidinja Josoea ladjĕng deui ti Makeda,
njandak sabangsa Israil; ari angkatna
30 ka Libna, pek mĕrangan ka Libna. 'Seug
eta oge koe Pangeran diselehkeun ka
leungeun Israil, katoet radjana; pek di-
sabĕtan koe seuseukeut pĕdang, katoet
sakabeh njawa noe ngeusian; eusina
taja pisan noe dikarikeun; ari radjana
dipidamĕl sakoemaha midamĕlna ka ra-
dja Jĕriho teja.
31 Tidinja Josoea ladjĕng deui ti Libna,
njandak sabangsa Israil; ari angkatna
ka Lakis; toeloej masanggrahan deu-
32 keut nagara eta, sarta dipĕrangan. 'Seug
Lakis ge koe Pangeran diselehkeun ka
leungeun Israil; ari dibeunangkeunana
dina poë noe kadoewa; pek disabĕtan
koe seuseukeut pĕdang, katoet sakabeh
njawa noe ngeusian, sakoemaha mida-
mĕlna ka Libna teja.
33 Mangsa eta djĕboel Horam, radja Ge-
ser, sĕdja ngabantoe ka Lakis; pek koe
Josoea eta radja disabĕtan sarta djeung
balana, datang ka djalmana taja pisan
noe dikarikeun.
34 Tidinja Josoea ladjĕng deui ti Lakis,
njandak sabangsa Israil; ari angkatna
ka Eglon; toeloej masanggrahan deu-
35 keut nagara eta, sarta dipĕrangan. 'Seug
dibeunangkeun dina poë eta keneh; pek

disabĕtan koe seuseukeut pĕdang; ari
sakabeh njawa noe ngeusian koe an-
djeunna diharamkeun dina poë eta keneh,
sakoemaha midamĕlna ka Lakis teja.
36 Tidinja Josoea djĕngkar deui ti Eglon,
njandak sabangsa Israil; ari angkatna
37 ka Hebron, pek dipĕrangan. 'Toeloej di-
beunangkeun, sarta disabĕtan koe seu-
seukeut pĕdang, katoet radjana, djeung
sakabeh nagarana, sarta sakabeh njawa
noe ngeusian; taja pisan noe dikarikeun;
sakoemaha midamĕlna ka Eglon teja;
ari nagarana diharamkeun katoet saka-
beh njawa noe ngeusian.
38 Tidinja Josoea malik, angkat ka Dĕ-
bir, njandak sabangsa Israil; pek dipĕ-
39 rangan. 'Toeloej dibeunangkeun, katoet
radjana djeung sakabeh nagarana; pek
disabĕtan koe seuseukeut pĕdang, nja
ngaharamkeun sakabeh njawa noe ngeu-
sian; taja pisan noe dikarikeun; sakoe-
maha noe koe andjeunna dipidamĕl ka
Hebron teja, nja kitoe pisan midamĕlna
ka Dĕbir djeung ka radjana, sarta sakoe-
maha midamĕlna ka Libna djeung ka
radjana teja.
40 Kitoe koe Josoea disabĕtanana [a] sata-
nah eta kabeh; nja eta pigoenoengan,
djeung tanah kidoel, djeung tanah han-
dap, sarta lamping-lamping, katoet sa-
kabeh radja-radjana; taja pisan noe
dikarikeun; ari sakoer noe aja ambĕ-
kanana diharamkeun, [b] sakoemaha tim-
41 balan Pangeran, Allah Israil teja. 'Koe
Josoea disabĕtan kabeh, ti Kades-Barnea
tĕpi ka Gasa, sarta [c] satanah Gosen tĕpi
42 ka Gibon. 'Ari eta sakabeh radja-radja
djeung tanah-tanahna koe Josoea dibeu-
nangkeun sapisan; [d] karana Pangeran,
Allah Israil, mangmĕrangkeun Israil.
43 'Tidinja Josoea moelih ka pasanggra-
han [e] di Gilgal, diiring koe sabangsa
Israil.

*a* p. 9 : 1. *b* 5 Moesa 20 : 16. *c* p. 11 : 16. *d* 5 Moesa 1 : 30; 3 : 22. *e* p. 9 : 6.

## PASAL 11.

Ari geus kitoe, mangsa Jabin, radja
Hasor, ngadenge bedja, toeloej ngoe-
toesan ka Jobab, radja Madon, djeung
ka radja Simron, sarta ka radja Aksap;
2 'kitoe deui ka radja-radja noe di kaler,
di pigoenoengan djeung di tĕgal lapang,
kidoeleun [a] Kinĕrot, djeung di tanah
handap, sarta di Napot-Dor, sisi laoet;
3 'ka oerang Kanaän noe di wetan djeung
di koelon, kitoe deui ka oerang Emor,
oerang Het, oerang Pares, oerang Jĕboes
noe di pigoenoengan, djeung ka oerang
Hiwi [b] noe di handapeun goenoeng Her-
4 mon, di tanah Mispa. 'Tidinja eta teh
pada boedal, mawa sakabeh wadya-ba-
ladna, djalma mangpirang-pirang, [c] reja-
na tjara keusik di sisi laoet, sarta koeda
5 djeung kareta loba katjida. 'Ari eta
sakabeh radja-radja mokprok; toeloej
moeroeboel, seug masanggrahan sare-
rejana deukeut tjai Merom, sĕdja mĕ-
6 rangan ka Israil. 'Nimbalan Pangeran
ka Josoea: [d] Maneh montong sijeun-
sijeun koe eta; karana isoekan, wajah
kiwari, kabeh ge koe kami tangtoe di-
selehkeun, kasarabĕt di hareupeun Israil;
ari koedana koe maneh [e] koedoe diba-
djegan, djeung karetana doeroekan koe
7 seuneu. 'Bral Josoea angkat, njandak
sakabeh pradjoerit, ngaroeroeg ka eta
di sisi tjai Merom teja, [f] sarta kĕn-
8 tjĕng pisan; pek ditĕmpoeh. 'Toeloej
koe Pangeran pada diselehkeun ka leu-
ngeun Israil; seug disabĕtan, djeung dioe-
dag-oedag, tĕpi ka Sidon gĕde, sarta
tĕpi ka Misrĕpot-Maim, djeung tĕpi ka
lĕbak Mispe, tĕbeh wetan; pada disa-
bĕtan, datang ka taja pisan noe dika-
9 rikeun. 'Koe Josoea dipidamĕl sakoe-
maha timbalan Pangeran ka andjeunna
teja; koedana dibadjegan, djeung kare-
tana didoeroekan koe seuneu.

*a* p. 12 : 3. *b* Hak. 3 : 3. *c* Hak. 7 : 12; Wah. 20 : 8. *d* p. 10 : 8. *e* 2 Sam. 8 : 4. *f* p. 10 : 9.

10 Tidinja Josoea moelih dina mangsa
eta, sarta meunangkeun Hasor, djeung
radjana disabĕt koe pĕdang; karana
Hasor tadina djadi loeloegoe eta saka-
11 beh karadjaän. 'Ari sakabeh njawa noe
ngeusian disabĕtan koe seuseukeut pĕ-
dang, [a] pada diharamkeun; sakoer noe
aja ambĕkanana taja noe kari, sarta
12 Hasor dihoeroe koe seuneu. 'Djeung sa-
kabeh nagara eta radja-radja, katoet
sakabeh radjana, koe Josoea dibeunang-
keun; pek disabĕtan koe seuseukeut pĕ-
dang, pada diharamkeun kabeh, [b] sakoe-
maha dawoehan Moesa, abdi Pangeran
13 teja. 'Ngan ari sakabeh nagara noe pĕr-
nahna dina loehoer pasir-pasirna, han-
teu dihoeroe koe oerang Israil, kadjaba
ti Hasor; eta woengkoel noe koe Josoea

14 dihoeroe. 'Ari sakabeh djaraheun eta
nagara-nagara, djeung sasatoanana, [c] koe
oerang Israil dirajah keur dirina so-
rangan; ngan ari sakabeh manoesa mah
disabětan koe seuseukeut pědang, datang
ka ditoempoerkeun kabeh; sakoer noe
aja amběkanana taja noe dikarikeun.
15 'Sakoemaha timbalan Pangeran ka Moesa
abdina, nja kitoe dawoehan Moesa ka
Josoea, sarta nja kitoe noe koe Josoea
dipidaměl; taja pisan pěrkara noe dising-
salkeun ti sadajana, noe koe Pangeran
ditimbalkeun ka Moesa teja. *a* p. 10:40.
*b* 5 Moesa 20:16. *c* p. 8:2.

16 Kitoe koe Josoea dibeunangkeunana
satanah eta kabeh, nja eta pigoenoengan,
djeung satanah kidoel, sarta [a] satanah
Gosen, kitoe deui tanah handap, djeung
tanah lapang, djeung pigoenoengan Israil,
17 sarta tanahna noe handap-handap, 'ti
sěmět [b] goenoeng goendoel, noe nandjak
ka Seir, těpi ka Baäl-Gad, noe di lěbak
Libanon, di handapeun goenoeng Her-
mon; malah sakabeh radja-radjana koe
andjeunna dibeunangkeun, sarta pada
18 disabětan, dipaehan. 'Lila katjida [c] Josoea
měranganana ka eta sakabeh radja-radja.
19 'Taja nagara noe ngahadean ka oerang
Israil, [d] kadjaba ti oerang Hiwi, pri-
boemi Gibon teja; noe reja mah dibeu-
20 nangkeun djalan pěrang. 'Karana pa-
ngěrsa Pangeran ngaheuraskeun hate-
hatena, sina pada mapag pěrang ka
Israil, [e] soepaja pada diharamkeun, oelah
aja noe dikoernijaän, satěgěsna soepaja
pada ditoempoer, sakoemaha timbalan
Pangeran ka Moesa teja. *a* p. 10:41.
*b* p. 10:26. *c* 5 Moesa 7:22. *d* p. 9:15. *e* 1 Moesa 15:16.

21 Tidinja Josoea angkat dina mangsa
eta, seug ngabasmi oerang Enak teja,
leungit ti pigoenoengan, ti Hebron, ti
Děbir, ti Anab, sarta ti sapigoenoengan
Joeda djeung ti sapigoenoengan Israil;
koe Josoea diharamkeun katoet nagara-
22 nagarana. 'Di satanah oerang Israil taja
noe kari oerang Enak teh; ngan di na-
gara Gasa, di Gat sarta di Asdod karina.
23 'Tah, kitoe satanah kabeh koe Josoea
dibeunangkeunana, těroes sakoemaha
noe koe Pangeran diandikakeun ka Moe-
sa teja; toeloej koe Josoea dimilikkeun
ka Israil, noeroetkeun bagianana, noe-
roetkeun kaom-kaomna. [a] Geus kěrta
tanah teh tina pěrang. *a* p. 14:15.

## PASAL 12.

Nja ijeu radja-radja eta tanah, noe ka-
sarabět koe oerang Israil, sarta di-
milik tanah-tanahna, di peuntaseun tji
Jordan, těbeh pangbidjilan panon-poë,
[a] ti sěmět tji Arnon těpi ka goenoeng
Hermon, sarta djeung satanah lapang,
2 ti wetan; 'nja eta [b] Sihon, radja oerang
Emor, noe tjalik di Hesbon, sarta ma-
rentah ti sěmět Aroër, noe di sisi tji
Arnon sarta di těngah lěbak, djeung ka
satěngah Gilad, těpi ka tji Jabok, watěs
3 oerang Amon; 'djeung ka tanah lapang,
těpi ka laoet Kinerot, ti wetan, sarta těpi
ka laoet tanah lapang, nja eta laoet
Oejah, ti wetan, djalan ka Bet-Jěsimot;
sarta ti kidoel sěmět hilireun toetoegan
4 Pisga. 'Kitoe deui [c] wěwěngkěran Og,
radja Basan, kaäsoep sesa jaksa, tja-
5 likna di Astarot djeung di Edrei, 'sarta
marentah ka goenoeng Hermon, ka Sal-
ka, djeung ka satanah Basan, těpi ka
watěs oerang Gěsoer djeung oerang
Maäka, sarta ka satěngah Gilad, watěs
6 Sihon, radja Hesbon teja. 'Moesa, abdi
Pangeran, sarta djeung oerang Israil,
geus njabětan eta; [d] sarta koe Moesa,
abdi Pangeran, tanahna geus diwaris-
keun ka oerang Roebin, ka oerang Gad
djeung ka satěngah kaom Měnase.
*a* 4 Moesa 21:13. *b* 4 Moesa 21:24. *c* 4 Moesa
21:33. *d* 4 Moesa 32:33.

7 Sarta [a] nja ijeu radja-radja eta tanah,
noe disabětan koe Josoea djeung oerang
Israil, di peuntaseun tji Jordan, ti koe-
lon, ti sěmět Baäl-Gad, noe di lěbak
Libanon, těpi ka [b] goenoeng goendoel,
noe nandjak ka Seir teja; toeloej koe
Josoea diwariskeun ka kaom-kaom Is-
8 rail, noeroetkeun bagianana; 'anoe di
pigoenoengan, di tanah handap, di tanah
lapang, dina lamping-lamping, di těgal
lěga sarta di tanah kidoel; nja eta oe-
rang Het, oerang Emor, oerang Kanaän,
oerang Pares, oerang Hiwi djeung oe-
9 rang Jěboes: 'radja Jěriho, hidji; radja
10 Ai, anoe gigireun Bet-El, hidji; 'radja
Jěroesalem, hidji; radja Hebron, hidji;
11 'radja Jarmoet, hidji; radja Lakis, hidji;
12 'radja Eglon, hidji; radja Geser, hidji;
13 'radja Děbir, hidji; radja Geder, hidji;
14 'radja Horma, hidji; radja Arad, hidji;
15 'radja Libna, hidji; radja Adoelam, hidji;

16 'radja Makeda, hidji; radja Bet-El, hidji;
17 'radja Tapoeah, hidji; radja Heper, hidji;
18 'radja Apek, hidji; radja Lasaron, hidji;
19 'radja Madon, hidji; radja Hasor, hidji;
20 'radja Simron-Mĕron, hidji; radja Aksap,
21 hidji; 'radja Taänak, hidji; radja Mĕgido,
22 hidji; 'radja Kedes, hidji; radja Joknam,
23 deukeut goenoeng Karmel, hidji; 'radja
Dor, di tanah Dor, hidji; radja Gojim,
24 di Gilgal, hidji; 'radja Tirsa, hidji. Djoemlah tiloe poeloeh hidji radja. *a* p. 10:40. *b* p. 11:17.

## PASAL 13.

Ari Josoea [a] geus sĕpoeh, geus lila pisan oemoerna, hidji mangsa Pangeran ngandika ka andjeunna: Maneh geus kolot, geus lila nja oemoer, sarta tanah teh masih loba nakĕr noe kari
2 baris beunangkeuneun. 'Nja ijeu tanah anoe masih kari teh: sawĕwĕngkon oerang Pĕlisti djeung satanah Gĕsoer.
3 'Ti sĕmĕt tji Sihor, noe di hareupeun Mĕsir, tĕpi ka watĕs Ekron, di kaler, kaitoeng ka oerang Kanaän; nja eta noe lima gĕgĕdoeg oerang Pĕlisti: oerang Gasa, oerang Asdod, oerang Askĕlon, oerang Gat djeung oerang Ekron;
4 kitoe deui oerang Awim, 'di kidoel; satanah oerang Kanaän, djeung Meara, bogana oerang Sidon, tĕpi ka Apek,
5 tĕpi ka watĕs oerang Emor; 'djeung deui tanah oerang Gĕbal, sarta sagoenoeng Libanon, tĕbeh pangbidjilan panon-poë, ti sĕmĕt Baäl-Gad, noe di handapeun goenoeng Hermon, tĕpi ka asoep
6 ka tanah Hamat; 'sakabeh priboemi pigoenoengan, ti goenoeng Libanon tĕpi ka Misrĕpot-Maim, sakabeh oerang Sidon; nja eta koe kami rek disalingkirkeun ti hareupeun oerang Israil; koedoe lotĕrekeun bae ka Israil, baris djadi milik, sakoemaha timbalan kami ka
7 maneh teja. 'Mana ajeuna geura bagikeun eta tanah, milikkeun ka noe salapan kaom djeung ka noe satĕngah kaom Mĕnase. *a* p. 11:18.
8 Barĕngan eta teh [a] oerang Roebin djeung oerang Gad geus narampa miliknа, noe dipaparinkeun ka darinja koe Moesa, di peuntaseun tji Jordan, ti wetan, sakoemaha noe dipaparinkeun ka darinja koe Moesa, abdi Pangeran teja;
9 'ti sĕmĕt Aroër, noe di sisi tji Arnon, sarta nagara noe di tĕngah lĕbak, djeung satanah rata Medĕba, tĕpi ka Dibon;
10 'djeung sakabeh nagara Sihon, radja oerang Emor, anoe ngaradjaän di Hesbon teja, tĕpi ka watĕs oerang Amon;
11 'djeung Gilad, sarta wĕwĕngkĕran oerang Gĕsoer djeung oerang Maäka, kitoe deui sagoenoeng Hermon djeung satanah
12 Basan, tĕpi ka Salka; 'sakaradjaän Og, di Basan, anoe ngaradjaän di Astarot djeung di Edrei (nja eta noe masih kari tina sesa jaksa teja); eta kabeh kasarabĕt koe Moesa sarta disalingkir-
13 keun. 'Tatapi oerang Israil teu njingkirkeun oerang Gĕsoer djeung oerang Maäka; djadi Gĕsoer djeung Maäka teh tjitjing di tĕngah Israil, tĕpi ka mangsa
14 ajeuna. 'Ngan kaom Lewi mah [b] hanteu dipaparin milik; koerban seuneu bade ka Pangeran, Allah Israil, nja eta noe djadi milikna, sakoemaha pangandikana ka darinja teja. *a* 4 Moesa 32:33. *b* 5 Moesa 18:1.
15 Ari maparinkeunana Moesa ka kaom anak-poetoe Roebin teh, noeroetkeun
16 bangsa-bangsana. 'Ari wĕwĕngkĕranana ti sĕmĕt Aroër, noe di sisi tji Arnon, sarta nagara noe di tĕngah lĕbak, djeung satanah rata anoe deukeut Medĕba;
17 'Hesbon djeung sakabeh nagarana, noe di tanah rata; Dibon, Bamot-Baäl djeung
18 Bet-Baäl-Maon; 'Jahas, Kĕdemot djeung
19 Mepaät; 'Kirjataim, Sibma, djeung Seret-
20 Sahar, noe di goenoeng lĕbak; 'djeung Bet-Peor, sarta toetoegan Pisga, djeung
21 Bet-Jĕsimot. 'Kitoe deui sakabeh nagara tanah rata, djeung sakaradjaän Sihon, radja oerang Emor, noe ngaradjaän di Hesbon, anoe kasabĕt koe Moesa, [a] barĕng para gĕgĕden Midian, nja eta Ewi, Rekem, Soer, Hoer djeung Reba, bopati Sihon, noe tjaralik di tanah eta teja.
22 'Tjatjakan [b] Balhoem anak Beor, noedjoem teja, koe oerang Israil dipaehan koe pĕdang, ditambahkeun ka noe ka-
23 sarabĕt koe maranehanana. 'Ari watĕs anak-poetoe Roebin, [c] nja eta tji Jordan sawatĕs-watĕsna. Nja eta milik anak-poetoe Roebin, sabangsa-bangsana, nagara-nagara djeung pidesaänana.
*a* 4 Moesa 31:8. *b* 4 Moesa 22:5. *c* 4 Moesa 34:12.
24 Ari maparinkeunana Moesa ka kaom Gad, ka anak-poetoe Gad, noeroetkeun
25 bangsa-bangsana. 'Ari wĕwĕngkĕranana nja eta Jaser, djeung sakabeh nagara

Gilad, sarta satĕngah tanah oerang Amon,
tĕpi ka Aroër, noe di hareupeun Raba;
26 'sarta ti Hesbon tĕpi ka Ramot-Mispe
djeung Bĕtonim; djeung ti Mahanaim tĕpi
27 ka watĕs Dĕbir; 'kitoe deui di lĕbak: Bet-
Haram, Bet-Nimra, Soekot djeung Sapon,
sesa karadjaän Sihon, radja Hesbon, tji
Jordan sawatĕs-watĕsna, tĕpi ka toeng-
toeng laoet Kineret, peuntaseun tji Jor-
28 dan, ti wetan. 'Nja eta milik anak-poetoe
Gad, sabangsa-bangsana, nagara-nagara
djeung pidesaänana.
29 Djeung deui Moesa geus maparin ka
satĕngah kaom Mĕnase, sarta nja eta
bogana satĕngah kaom anak-poetoe Mĕ-
30 nase, noeroetkeun bangsa-bangsana. 'Ari
wĕwĕngkĕranana ti sĕmĕt Mahanaim,
satanah Basan, sakaradjaän Og, radja
Basan teja, djeung [a] pidesaän Jair, noe
31 di Basan; gĕnĕp poeloeh nagara; 'sarta
satĕngah Gilad, djeung Astarot sarta
Edrei, nagara karadjaän Og, di Basan,
nja eta djadi bogana anak-poetoe Makir,
anoe poetra Mĕnase, tĕgĕs satĕngah
anak-poetoe Makir, sabangsa-bangsana.

*a* 4 Moesa 32 : 41.

32 Nja eta noe dimilikkeun koe Moesa
di tĕgal lapang Moab, di peuntaseun
tji Jordan Jĕriho, sabeulah ti wetan.
33 'Tatapi ka kaom Lewi mah Moesa teu
maparin milik; [a] Pangeran, Allah Israil,
nja eta noe djadi milikna, sakoemaha
pangandikana ka darinja teja.

*a* 4 Moesa 18 : 20; 5 Moesa 10 : 9.

## PASAL 14.

Sarta nja ijeu noe dimilik koe oerang
Israil di tanah Kanaän, noe dimilik-
keun ka darinja [a] koe panghoeloe Elasar,
djeung Josoea poetra Noen, sarta para
loeloegoe ahli karoehoen kaom-kaom
2 oerang Israil, 'koe lantaran [b] lotĕre, baris
nangtoekeun samilik-milikna, sakoema-
ha timbalan Pangeran koe lantaran Moe-
sa, hal noe salapan kaom sarta noe
3 satĕngah kaom teja. 'Karana noe doewa
kaom sarta noe satĕngah kaom deui
koe Moesa geus dipaparin milik di peun-
taseun tji Jordan; [c] tatapi ahli Lewi mah
koe andjeunna hanteu dipaparin milik di
4 tĕngah maranehanana. 'Karana anak-
poetoe Joesoep teh doewa kaom, Mĕnase
djeung Epraim; sarta teu marere doeoe-
man ka ahli Lewi dina tanah; [d] satĕ-
gĕsna pada mere nagara baris piĕnggo-
neunana, sarta djeung sampalanana, keur
ingon-ingonna djeung keur bobogaänana.
5 'Sakoemaha timbalan Pangeran ka Moesa
teja, nja kitoe oerang Israil ngalalam-
pahkeunana, sarta pada ngabagikeun
tanah.

*a* 4 Moesa 34 : 17. *b* 4 Moesa 26 : 55.
*c* p. 13 : 14. *d* 4 Moesa 35 : 2, 3.

6 Djĕboel oerang Joeda ngadareuheusan
ka Josoea, di Gilgal; pok Kaleb poetra
Jĕpoene, oerang Kĕnas teja, mihatoer
kijeu: Andjeun leuwih oeninga ka [a] pa-
ngandika, noe diandikakeun koe Pange-
ran ka Moesa, piwarangan Allah, di
Kades-Barnea, hal pĕrkawis kaoela sa-
7 rĕng hal pĕrkawis andjeun teja. 'Kaoela
oemoer opat poeloeh taoen, basa kaoela
koe Moesa, abdi Pangeran, dipiwarang
ti Kades-Barnea, lolongok tanah; ana
geus wangsoel, kaoela oendjoekan ka
andjeunna sakoemaha noe dina hate ka-
8 oela. 'Ari doeloer-doeloer, anoe reureu-
djeungan indit, ngaririsi kana hate
djalma-djalma; [b] doepi kaoela mah man-
tek nja anoet ka Pangeran, Allah ka-
9 oela. 'Ladjĕng [c] Moesa soempah dina
dintĕn eta, kijeu lahirna: Saĕnja-ĕnjana
tanah, anoe tadi ditintjak koe soekoe
maneh, pimilikeun maneh sarta pimili-
keun anak-intjoe maneh salalanggĕngna,
sabab maneh mantek nja anoet ka Pa-
10 ngeran, Allah kami. 'Ari ajeuna, geuning
kaoela dihiroepan koe Pangeran, sakoe-
maha pangandikana teja, geus opat poe-
loeh lima taoen ijeu, ti wangkid Pange-
ran ngandikakeun pangandika kitoe ka
Moesa, sabot Israil loemampah di tĕgal
lĕga teja; ari ajeuna, salĕrĕsna, kaoela
teh dintĕn ijeu oemoer dalapan poeloeh
11 lima taoen. 'Kaoela dangĕt ajeuna ma-
sih bĕdas keneh, sakoemaha dina poëan
kaoela koe Moesa dipiwarang teja; sa-
pĕrtos kakoewatan kaoela harita, nja
kitoe pisan kakoewatan kaoela ajeuna,
tjat kana pĕrang, [d] tjat kana ka loewar,
12 tjat kana asoep. 'Ari ajeuna, moegi leler-
keun ka kaoela ijeu pigoenoengan, anoe
diandikakeun koe Pangeran dina dintĕn
eta; karana andjeun ge ngadangoe dina
dintĕn eta, jen di dinja aja [e] oerang
Enak, sarĕng nagara noe galĕde nja ra-
reugreug; malah-mandar Pangeran kĕr-
sa njarĕngan ka kaoela, dongkap ka
disalingkirkeun koe kaoela, sakoemaha

13 pangandika Pangeran teja. 'Tidinja Ka-
leb poetra Jĕpoene teh koe Josoea di-
bĕrkahan, [f] sarta dileler Hebron, djadi
14 milikna. 'Kitoe noe matak Hebron djadi
milik Kaleb poetra Jĕpoene, oerang Kĕ-
nas teja, tĕpi ka mangsa ajeuna, sapedah
mantek anoetna ka Pangeran, Allah
15 Israil. 'Ari ngaran Hebron tadina [g] Kir-
jat-Arba; nja eta Arba teh hidji djalma
gĕde, kaäsoep bangsa Enak. [h] Geus kĕrta
tanah teh tina pĕrang.

*a* 4 Moesa 14:24; 5 Moesa 1:36. *b* 4 Moesa 14:24. *c* 4 Moesa 32:10. *d* 4 Moesa 27:17; 5 Moesa 31:2. *e* 4 Moesa 13:22, 33. *f* p. 15:13. *g* 1 Moesa 23:2. *h* p. 11:23.

## PASAL 15.

Ari geus kitoe, ĕlot kaom anak-poetoe
Joeda sabangsa-bangsana nĕpi ka wa-
tĕs Edom, nja eta [a] ka tĕgal lĕga Sin,
2 tĕbeh kidoel, toengtoeng ti kidoel. 'Ari
watĕsna ti kidoel, ti sĕmĕt toengtoeng
laoet Oejah, tina [b] lengkong noe njang-
3 hareup ngidoel; 'djol ka kidoeleun tan-
djakan Akrabim, tĕroes ka Sin, seg nan-
djak ti kidoeleun Kades-Barnea, tĕroes
ka Hesron, nandjak deui ka Adar, toe-
4 loej mengkol ka Karka; 'tĕroes deui ka
Asmon, bras ka waloengan Mĕsir, sarta
ari kĕbatna watĕs teh ka laoet. Nja eta
5 piwatĕseun maraneh ti kidoel. - 'Ari wa-
tĕsna ti wetan laoet Oejah, tĕpi ka moe-
hara tji Jordan. - Ari watĕsna sabeulah
ti kaler ti sĕmĕt lengkong laoet, ti moe-
6 hara tji Jordan; 'seg watĕs teh nandjak
ka Bet-Hogla, tĕroes ti kalereun Bet-
Araba, nandjak deui watĕs teh ka [c] batoe
7 Bohan anak Roebin; 'seg watĕs teh
nandjak deui ka Dĕbir, ti lĕbak Akor,
toeloej ngaler ngadjoegdjoeg ka Gilgal,
noe pabĕnĕran tandjakan Adoemim, anoe
kidoeleun waloengan; seg watĕs teh tĕ-
roes ka tjai En-Semes, sarta ari kĕbatna
8 ka En-Rogel; 'ti dinja watĕs teh nandjak
ka lĕbak anak Hinom, ka gigireun oerang
Jĕboes, ti kidoel (nja eta Jĕroesalem);
seg watĕs teh nandjak deui ka poen-
tjak goenoeng, noe di hareupeun lĕbak
Hinom, ti koelon, anoe djadi toengtoeng
9 lĕbak Rĕpaim, ti kaler; 'ti poentjak
eta goenoeng watĕs teh ladjoe ka tji-
njoesoe Neptoah, bras ka nagara-nagara
pigoenoengan Epron; ladjoe deui watĕs
teh ka Baäla (nja eta Kirjat-Jarim);
10 'ti Baäla watĕs teh mengkol ngoelon ka
goenoeng Seir, tĕroes ka gigireun goe-
noeng Jarim, ti kalerna (nja eta Kĕsa-
lon), sarta moedoen ka Bet-Semes, seg
11 tĕroes ka Timna; 'bras watĕs teh ka
gigireun Ekron, ti kaler, seg watĕs teh
ladjoe ka Sikron, tĕroes ka goenoeng
Baäla, sarta bras ka Jabnel; ari kĕbatna
12 watĕs teh ka laoet. - 'Ari watĕsna ti koe-
lon nja eta [d] laoet gĕde sawatĕs-watĕs-
na. Nja eta watĕs anak-poetoe Joeda
sabangsa-bangsana, sakoeriling-boeng-
king.

*a* 4 Moesa 34:3. *b* p. 18:19. *c* p. 18:17. *d* 4 Moesa 34:6.

13 Ari [a] Kaleb poetra Jĕpoene teja dipa-
parin doeoeman di tĕngah oerang Joeda,
noeroetkeun timbalan Pangeran ka Jo-
soea; dipaparin nagara Arba, bapa Enak
14 teja, nja eta Hebron. 'Sarta Kaleb [b] ti
dinja njingkirkeun eta tiloe toeroenan
Enak, nja eta Sesai, Ahiman djeung Tal-
15 mai, pada anak Enak. 'Geus kitoe Kaleb
mangkat ti dinja ka priboemi Dĕbir;
ari ngaran Dĕbir tadina Kirjat-Seper.
16 'Pok Kaleb misaoer: [c] Saha-saha noe
ngelehkeun Kirjat-Seper, datang ka beu-
nangna, nja eta koe kami dek dibere
Aksa, anak kami, baris pipamadjika-
17 neunana.' Seg dibeunangkeun koe Otniël,
poetra Kĕnas, anoe adi Kaleb; toeloej
dileler Aksa poetrana, keur pipamadji-
18 kaneunana. 'Dĕmi geus kitoe, barang
Aksa datang, seg ngomongan ka Otniël,
soepaja ka rama Aksa njoehoenkeun
hidji lahan. Djoet Aksa teh [d] toeroen
tina kalde. Dipariksa koe Kaleb: Aja
19 naon, nji? 'Pihatoerna: Simkoering njoe-
hoenkeun bĕrkah; wireh simkoering koe
ama dipaparin tanah kidoel, moegi di-
paparin deui tji-njoesoe. Seug dileler tji-
njoesoe di girang djeung tji-njoesoe di
hilir.

*a* p. 14:13—15. *b* Hak. 1:10. *c* Hak. 1:12. *d* 1 Moesa 24:64.

20 Nja eta milik kaom anak-poetoe Joeda
sabangsa-bangsana.
21 Ari nagara-nagara di toengtoeng ka-
om anak-poetoe Joeda ka pĕlĕbah wa-
tĕs Edom, di kidoel, nja ijeu: Kab-
22 sel, Eder djeung Jagoer; 'Kina, Di-
23 mona djeung Adada; 'Kedes, Hasor
24 djeung Jitnan; 'Sip, Telem djeung
25 Balot; 'Hasor-Hadata djeung Kĕriot-
26 Hesron, nja eta Hasor; 'Amam, Sĕma
27 djeung Molada; 'Hasar-Gada, Hesmon
28 djeung Bet-Pelet; 'Hasar-Soeal, Berseba

29 djeung Bisiotya; 'Baäla, Ijim djeung
30 Esem; 'Eltolad, Kĕsil djeung Horma;
31 'Siklag, Madmana djeung Sansana;
32 'Lĕbaot, Silhim, Ain sarta Rimon. Djoemlah doewa poeloeh salapan nagara djeung pidesaänana.
33 Ari di tanah handap teja: Estaol,
34 Sora djeung Asna; 'Sanoah, En-Ganim,
35 Tapoeah djeung Enam; 'Jarmoet, Adoe-
36 lam, Soko djeung Aseka; 'Saäraim, Aditaim, Gĕdera djeung Gĕderotaim; opat wĕlas nagara djeung pidesaänana.
37 Sĕnan, Hadasa djeung Migdal-Gad;
38 39 'Dilan, Mispe djeung Joktel; 'Lakis, Bos-
40 kat djeung Eglon; 'Kabon, Lahmas
41 djeung Kitlis; 'Gĕderot, Bet-Dagon, Naama djeung Makeda; gĕnĕp wĕlas nagara djeung pidesaänana.
42 43 Libna, Eter djeung Asan; 'Jiptah,
44 Asna djeung Nĕsib; 'Kĕhila, Aksib djeung Maresa; salapan nagara djeung pidesaänana.
45 Ekron djeung pilĕmboeranana sarta
46 pidesaänana. 'Ti Ekron ka laoet, sakabeh noe di sabeulah Asdod djeung pidesaänana.
47 Asdod, pilĕmboeranana djeung pidesaänana; Gasa, pilĕmboeranana djeung pidesaänana, tĕpi ka waloengan Mĕsir sarta ka laoet gĕde sawatĕs-watĕsna.
48 Ari di pigoenoengan teja: Samir, Ja-
49 tir djeung Soko; 'Dana djeung Kirjat-
50 Sana (nja eta Dĕbir); 'Anab, Estĕmo
51 djeung Anim; 'Gosen, Holon djeung Gilo; sawĕlas nagara djeung pidesaänana.
52 53 Arab, Doema djeung Esan; 'Janoem,
54 Bet-Tapoeah djeung Apeka; 'Hoemta, Kirjat-Arba (nja eta Hebron), djeung Sior; salapan nagara djeung pidesaänana.
55 Maon, Karmel, Sip djeung Joeta,
56 57 'Jisrel, Jokdam djeung Sanoah; 'Kain, Giba djeung Timna; sapoeloeh nagara djeung pidesaänana.
58 59 Halhoel, Bet-Soer djeung Gĕdor; 'Maarat, Bet-Anot djeung Eltĕkon; gĕnĕp nagara djeung pidesaänana.
60 Kirjat-Baäl (nja eta Kirjat-Jarim) djeung Raba; doewa nagara djeung pidesaänana.
61 Ari di tĕgal lĕga: Bet-Araba, Midin
62 djeung Sĕkaka; 'Nibsan, djeung Nagara Oejah, sarta En-Gedi; gĕnĕp nagara djeung pidesaänana.
63 Ari moenggoeh oerang Jĕboes, pribоemi Jĕroesalem, oerang Joeda teu barisaeun njingkirkeun inja; djadi oerang Jĕboes teh tjitjing reudjeung oerang Joeda di Jĕroesalem, tĕpi ka mangsa ajeuna.

## PASAL 16.

Ari ĕlot anak-poetoe Joesoep djolna ti tji Jordan Jĕriho, lĕbah tjai Jĕriho, ti wetan, nja eta tĕgal lĕga, noe nandjak ti Jĕriho, njorang pigoenoengan
2 Bet-El; 'ti Bet-El watĕs teh bras ka Loes, tĕroes ka watĕs oerang Erek, di
3 Atarot; 'seg moedoen ngoelon ka watĕs oerang Japlet, tĕpi ka watĕs Bet-Horon hilir, sarta tĕpi ka Geser; ari kĕbatna
4 ka laoet. 'Djadi anak-poetoe Joesoep, [a] Mĕnase djeung Epraim, geus pada boga
5 milik. 'Ari watĕs anak-poetoe Epraim, sabangsa-bangsana, nja ijeu: ari watĕs milikna ti wetan Atarot-Adar, tĕpi ka
6 Bet-Horon girang; 'bras watĕs teh ngoelon ka Mikmĕtat, ti kaler; seg watĕs teh mengkol ngetan ka Taänat-Silo, sarta ngaliwat ka dinja ti wetan, ka Janoah;
7 'seg moedoen ti Janoah ka Atarot, djeung ka Naärat; toeloej notog ka Jĕ-
8 riho, sarta bras ka tji Jordan. 'Ti Tapoeah watĕs teh ngoelon ka tji Kana, sarta ari kĕbatna ka laoet. Nja eta milik kaom anak-poetoe Epraim sabangsa-
9 bangsana. 'Sarta djeung nagara-nagara, noe diingkarkeun pikeun anak-poetoe Epraim [b] di sadjĕro milik anak-poetoe Mĕnase, sakabeh nagara djeung pidesa-
10 anana. 'Ari eta teh hanteu njingkirkeun oerang Kanaän anoe tjitjing di Geser; djadi oerang Kanaän teh tjitjing di tĕngah Epraim, tĕpi ka mangsa ajeuna; tatapi koemawoela, digawekeun.

*a* 1 Moesa 48 : 5. *b* p. 17 : 9.

## PASAL 17.

Sarta nja ijeu ĕlot kaom Mĕnase; karana eta teh tjikal Joesoep. Moenggoehing Makir, tjikal Mĕnase, bapa Gilad, sapedah eta teh djadi pradjoerit, noe matak dipaparin tanah Gilad djeung
2 Basan teja. 'Djadi ĕlot teh pikeun anakpoetoe Mĕnase noe salijan ti eta, sabangsa-bangsana, nja eta pikeun anakpoetoe Abiëser, anak-poetoe Helek, anak-poetoe Asriël, anak-poetoe Sekem, anak-poetoe Heper djeung anak-poetoe

Sĕmida. Nja eta kabeh poetra Mĕnase,
anoe poetra Joesoep, tĕgĕs noe lalaki,
3 sabangsa-bangsana. 'Dĕmi [a] Sĕlaphad
anak Heper, anoe anak Gilad, anoe anak
Makir, anoe poetra Mĕnase, teu bogaeun
anak lalaki, ngan anak awewe bae, sarta
nja ijeu ngaran anakna: Mahla djeung
4 Noa, Hogla, Milka djeung Tirsa. 'Tidi-
nja eta ngadareuheusan ka pajoeneun
panghoeloe Elasar, djeung ka pajoeneun
Josoea poetra Noen, sarta ka pajoeneun
para gĕgĕden; pok aroendjoekan kijeu:
[b] Aja timbalan Pangeran ka Moesa, koe-
ring sadaja kĕdah dipaparin milik di tĕ-
ngah doeloer-doeloer koering. Seg pada
dipaparin milik di tĕngah doeloer ra-
mana, noeroetkeun timbalan Pangeran.
5 'Ari Mĕnase teh katibanan sapoeloeh
bagian, kadjaba ti tanah Gilad djeung
Basan, noe di peuntaseun tji Jordan.
6 'Karana poetra Mĕnase noe awewe ba-
roga milik di tĕngah poetrana noe la-
laki; ari tanah Gilad teja geus kapiboga
koe poetra Mĕnase noe salijan ti eta.

*a* 4 Moesa 26 : 33. *b* 4 Moesa 27 : 7.

7 Ari watĕs Mĕnase ti sĕmĕt Aser ka
Mikmĕtat, anoe di hareupeun Sĕkem;
seg watĕs teh madjoe ngatoehoe, ka
8 priboemi En-Tapoeah. 'Tanah Tapoeah
bogana Mĕnase; tatapi nagara Tapoeah,
noe dina watĕs Mĕnase mah, bogana
9 oerang Epraim. 'Toeloej watĕs teh moe-
doen ka tji Kana, ka kidoeleun eta tjai.
Ari nagara-nagara noe di dinja kaäsoep
ka Epraim, ajana [a] di tĕngah nagara
Mĕnase; djadi watĕs Mĕnase teh ti ka-
lereun eta tjai; ari kĕbatna ka laoet;
10 'noe ti kidoel bogana Epraim, ari noe
ti kaler mah bogana Mĕnase, sarta laoet
teh djadi watĕsna; ari ti kaler narotog
ka Aser, sarta ti wetan ka Isaskar.
11 'Djeung deui di Isaskar djeung di Aser
aja noe kaäsoep ka Mĕnase, nja eta [b]
Bet-San djeung pilĕmboeranana, Jiblam
djeung pilĕmboeranana, priboemi Dor
djeung pilĕmboeranana, priboemi En-Dor
djeung pilĕmboeranana, priboemi Taä-
nak djeung pilĕmboeranana, sarta pri-
boemi Mĕgido djeung pilĕmboeranana;
12 tiloe tjoetak. 'Ari oerang Mĕnase [c] teu
bisaeun njingkirkeun eusi eta nagara-
nagara, sarta oerang Kanaän daekeun
13 tjitjing dina eta tanah. 'Geus kitoe, [d]
satijap-tijap oerang Israil bĕdas, oerang
Kanaän disina koemawoela; ari pĕrkara
njingkirkeun mah, hanteu disingkirkeun.

*a* p. 16 : 9. *b* Hak. 1 : 27. *c* p. 15 : 63. *d* p. 16 : 10; Hak. 1 : 28.

14 Ari anak-poetoe Joesoep aroendjoe-
kan ka Josoea, kijeu pioendjoekna: Koe
naon andjeun noe mawi ka simkoering
maparin ĕlot sahidji sarĕng bagian sa-
hidji bae pikeun milik? Mapan simkoe-
ring bangsa gĕde, poerwa simkoering
dibĕrkahan koe Pangeran dongkap ka
15 dangĕt ajeuna. 'Lahiran Josoea ka da-
rinja: Lamoen ĕnja maraneh bangsa
gĕde, koedoe aroenggah ka leuweung,
noewaran di dinja pikeun maraneh, dina
tanah oerang Pares djeung oerang Rape,
lamoen maraneh di pigoenoengan Epra-
16 im sĕsĕk mah. 'Pioendjoek anak-poetoe
Joesoep teh: Eta pigoenoengan hanteu
pitjĕkapeun pikeun simkoering; sarĕng
sadajana oerang Kanaän, noe tjitjing
di tanah lĕbak teja, [a] pada gadoeh ka-
reta beusi, boh anoe di Bet-San sarĕng
pilĕmboeranana, boh anoe di lĕbak Jis-
17 rel. 'Ngalahir Josoea ka anak-poetoe Joe-
soep, nja ka Epraim djeung ka Mĕnase
teh, kijeu lahirna: Maneh teh bangsa
gĕde, sarta rosa nja kakoewatan; maneh
18 moal boga ĕlot sahidji bae; 'saĕnjana
pigoenoengan pibogaeun maneh; sape-
dah leuweung eta teh, geura pek toe-
waran, geus kitoe piadjangeun maneh
djeung lamping-lampingna; karana oe-
rang Kanaän teh geus tangtoe kasing-
kirkeun koe maneh, nadjan bogaeun
kareta beusi, nadjan bĕdas oge eta teh.

*a* Hak. 1 : 19.

## PASAL 18.

Tidinja sapadjĕmoehan oerang Israil
karoempoel ka nagara [a] Silo, sarta
masangkeun himah tĕpangan teja di di-
nja; harita tanah teh geus taloek di
2 hareupeunana. 'Tatapi oerang Israil
tinggal keneh toedjoeh kaom, anoe ta-
3 tjan dibagianan pimilikeunana. 'Noe ma-
tak Josoea ngalahir ka oerang Israil:
Sabaraha pililaeunana deui maraneh nja
rek kĕndor madjoe meunangkeun tanah,
noe geus dipaparinkeun ka maraneh koe
Pangeran, Allah karoehoen maraneh?
4 'Maraneh geura mere tiloe djalma tina
hidji-hidji kaom; koe kami dek diti-
tah, sina pada dangdan, sarta toeloej

ngidĕran tanah, bari ditoelis-toeliskeun
sakadar pimilikeun kaom-kaom; seug
5 daratang deui ka kami. 'Tanah teh koe
eta koedoe dibagi toedjoeh bagian; ari
Joeda mah pitĕtĕpeun dina wĕwĕngkĕ-
ranana di kidoel, sarta anak-poetoe Joe-
soep pitĕtĕpeun dina wĕwĕngkĕranana
6 di kaler. 'Djadi tanah teh koe maraneh
koedoe ditoelis-toeliskeun, didjijeun toe-
djoeh bagian, toeloej bawa ka dijeu ka
kami; mangke maraneh koe kami di-
panglotĕrekeun di dijeu di pajoeneun Pa-
7 ngeran, Allah maraneh. 'Karana ahli
Lewi mah [b] teu meunang bagian di
tĕngah maraneh; karana kapanghoe-
loean ti Pangeran, nja eta milikna; sarta
ari Gad, djeung Roebin, sarta noe satĕ-
ngah kaom Mĕnase mah, geus narampa
milikna di peuntaseun tji Jordan, ti
wetan, [c] anoe dipaparinkeun ka darinja
koe Moesa, abdi Pangeran. *a* Hak. 21:19;
1 Sam. 1:3. *b* p. 13:33. *c* 4 Moesa 32:33.

8 Prak eta djalma-djalma darangdan,
bari toeloej leumpang. Sarta Josoea
marentah ka noe laleumpang baris noe-
liskeun tanah teh, kijeu parentahna:
Geura laleumpang, koedoe ngidĕran ta-
nah, sarta toelis-toeliskeun sakali, seug
baralik deui ka kami; mangke maraneh
koe kami dipanglotĕrekeun di dijeu, di
9 pajoeneun Pangeran, di Silo. 'Bral eta
djalma laleumpang, ngalanglangan tanah,
bari ditoeliskeun dina kĕrtas, noeroet-
keun nagara-nagarana, didjijeun toedjoeh
bagian; toeloej ngadareuheusan deui ka
10 Josoea, ka pasanggrahan di Silo. 'Pek
koe Josoea sadajana dipanglotĕrekeun
di Silo, di pajoeneun Pangeran; djadi
Josoea di dinja ngabagikeun tanah ka
oerang Israil, noeroetkeun bagianana.

11 Seug bidjil ĕlot kaom anak-poetoe
Binyamin sabangsa-bangsana; ari djolna
watĕs ĕlotna di antara anak-poetoe Joe-
12 da djeung anak-poetoe Joesoep. 'Ari wa-
tĕsna sabeulah ti kaler ti sĕmĕt tji Jor-
dan; seg watĕs teh nandjak ka gigireun
Jĕriho, ti kalerna; toeloej nandjak ngoe-
lon njorang pigoenoengan, ari kĕbatna
13 ka tĕgal lĕga [a] Bet-Awen. 'Ti dinja wa-
tĕs teh tĕroes ka Loes, ka gigireun Loes,
ti kidoelna (nja eta Bet-El); seg watĕs
teh moedoen ka Atarot-Adar, lĕbah goe-
noeng noe ti kidoeleun Bet-Horon hilir.
14 'Ladjoe deui watĕs teh, seg mengkol
ka sabeulah ti koelon, ngidoel, ti goe-
noeng noe di hareupeun Bet-Horon ka
kidoel: ari kĕbatna ka Kirjat-Baäl (nja
eta Kirjat-Jarim), nagara oerang Joeda.
15 Nja eta sabeulah ti koelon. 'Ari sabeu-
lah ti kidoel ti sĕmĕt toengtoeng Kir-
jat-Jarim; seug djolna watĕs teh ka
koelon, sarta brasna ka tji-njoesoe Nep-
16 toah. 'Seg watĕs teh moedoen ka toeng-
toeng goenoeng, anoe di hareupeun [b]
lĕbak anak Hinom, anoe di lĕbak Rĕ-
paim, ti kaler, sarta moedoen ka lĕbak
Hinom, ka gigireun oerang Jĕboes, ti
kidoelna, seg moedoen deui ka [c] En-
17 Rogel; 'toeloej ladjoe ngaler, bras ka
En-Semes, bras deui ka Gĕlilot, noe pa-
bĕnĕran tandjakan Adoemim, seg moe-
doen ka [d] batoe Bohan anak Roebin;
18 'tĕroes ka gigireun pĕlĕbah Araba, ti
19 kalerna, sarta moedoen ka Araba; 'tĕ-
roes deui watĕs teh ka gigireun Bet-
Hogla, ti kalerna, sarta ari kĕbatna wa-
tĕs teh ka [e] lengkong laoet Oejah, noe
ngaler, ka moehara tji Jordan, ti kidoel.
20 Nja eta watĕsna ti kidoel. 'Ari sabeulah
ti wetan tji Jordan noe djadi watĕsna.
Nja eta milik anak-poetoe Binyamin
sabangsa-bangsana, watĕsna sakoeriling-
boengking. *a* p. 7:2. *b* p. 15:8. *c* p. 15:6.
*d* p. 15:6. *e* p. 15:2.

21 Ari nagara-nagara kaom anak-poetoe
Binyamin sabangsa-bangsana, nja ijeu:
Jĕriho, Bet-Hogla djeung Emek-Kĕsis;
22 'Bet-Araba, Sĕmaraim djeung Bet-El;
23 24 'Awim, Para djeung Opra; 'Kĕpar-Amo-
ni, Opni djeung Geba; doewa wĕlas na-
25 gara djeung pidesaänana; 'Gibon, Ramah
26 djeung Berot; 'Mispe, Kĕpira djeung
27 Mosa; 'Rekem, Irpel djeung Tarala;
28 'Sela, Elep djeung Jĕboesi (nja eta Jĕ-
roesalem), Gibat djeung Kirjat; opat
wĕlas nagara djeung pidesaänana. Nja
eta milik anak-poetoe Binyamin sabang-
sa-bangsana.

## PASAL 19.

Toeloej bidjil ĕlot noe kadoewa, keur
Simon, pikeun kaom anak-poetoe Si-
mon sabangsa-bangsana; ari milik eta
ajana di tĕngah milik anak-poetoe Joeda.
2 'Ari noe djadi milikna, nja eta Berseba,
3 djeung Seba, sarta Molada; 'Hasar-
4 Soeal, Bala djeung Esem, 'Eltolad, Bĕtoel
5 djeung Horma; 'Siklag, Bet-Markabot

6 djeung Hasar-Soesa; 'Bet-Lĕbaot djeung
Saroehen; tiloe wĕlas nagara djeung
7 pidesaänana; 'Ain, Rimon, Eter djeung
Asan; opat nagara djeung pidesaänana;
8 'katoet sakabeh desa-desa, noe di sa-
koeriling eta nagara-nagara, tĕpi ka
Baälat-Beër, nja eta Ramah kidoel. Nja
eta milik kaom anak-poetoe Simon sa-
9 bangsa-bangsana. 'Ari milik anak-poetoe
Simon teh ti bagian anak-poetoe Joeda;
karana bagian anak-poetoe Joeda lĕga
teuing; kitoe noe matak anak-poetoe
Simon boga milik di tĕngah milik Joeda.
10 Seug bidjil ĕlot noe katiloe, keur
anak-poetoe Sĕboeloen sabangsa-bang-
sana. Ari watĕs milik eta tĕpi ka Sarid;
11 'seug watĕsna nandjak ngoelon, nja eta
ka Marala, sarta notog ka Dabeset,
djeung notog ka waloengan, noe di ha-
12 reupeun Joknam. 'Sarta ti Sarid malik
ngetan, ka tĕbeh pangbidjilan panon-
poë, tĕpi ka watĕs Kislot-Tabor; djol
13 ka Dabĕrat, seg nandjak ka Japia; 'ari
ti dinja tĕroes ka wetan, tĕbeh pang-
bidjilan, ka Gat-Heper, ka Et-Kasin, sarta
bras ka Rimon, anoe kĕbat ka Nea;
14 'seg watĕs teh mengkol ngoeriling eta,
ngaler ka Hanaton, sarta ari kĕbatna ka
15 lĕbak Iptah-El; 'djeung deui Katat, Na-
halal, Simron, Idala sarta Bet-Lehem;
doewa wĕlas nagara djeung pidesaänana.
16 'Nja eta milik anak-poetoe Sĕboeloen
sabangsa-bangsana, nagara-nagara eta
sarta djeung pidesaänana.
17 Keur Isaskar bidjil ĕlot noe kaopat,
pikeun anak-poetoe Isaskar sabangsa-
18 bangsana. 'Ari watĕs eta tĕpi ka Jisrel,
19 Kĕsoelot djeung Soenem; 'Haparaim,
20 Sion djeung Anaharat; 'Rabit, Kison
21 djeung Ebes; 'Remet, En-Ganim, En-
22 Hada djeung Bet-Pases; 'ari watĕs teh
notog ka Tabor, Sahasima djeung Bet-
Semes; sarta kĕbatna watĕs teh ka tji
Jordan; gĕnĕp wĕlas nagara djeung pi-
23 desaänana. 'Nja eta milik kaom anak-
poetoe Isaskar sabangsa-bangsana, na-
gara-nagara sarta djeung pidesaänana.
24 Toeloej bidjil ĕlot noe kalima, keur
kaom anak-poetoe Aser sabangsa-bang-
25 sana. 'Ari watĕs eta Helkat, Hali, Beten
26 djeung Aksap; 'Alamelek, Amad djeung
Misal; sarta notog ka goenoeng Kar-
mel, ti koelonna, djeung ka Sihor-Lib-
27 nat; 'sarta malik ka tĕbeh pangbidjilan
panon-poë, ka Bet-Dagon; djeung notog
ka Sĕboeloen djeung ka lĕbak Iptah-El,
ti kalereun Bet-Emek djeung Nĕhiël;
28 bras ka Kaboel, ti kentjaeunana, 'sarta
ka Ebron, Rĕhob, Hamon djeung Kana,
29 tĕpi ka Sidon gĕde; 'seg watĕs teh ma-
lik ka Ramah, sarta tĕpi ka nagara Ti-
roes, noe reugreug; seg watĕs teh malik
ka Hosa; sarta ari kĕbatna ka laoet,
30 lĕbah bilangan Aksib; 'djeung deui Oe-
ma, Apek djeung Rĕhob; doewa likoer
31 nagara djeung pidesaänana. 'Nja eta
milik kaom anak-poetoe Aser sabang-
sa-bangsana, nagara-nagara eta sarta
djeung pidesaänana.
32 Keur anak-poetoe Naptali bidjil ĕlot
noe kagĕnĕp, pikeun anak-poetoe Nap-
33 tali sabangsa-bangsana. 'Ari watĕs eta
ti sĕmĕt Helep, ti ki pasang [a] noe di Sa-
ananim, djeung Adami-Nekeb, sarta Jab-
nel, tĕpi ka Lakoem; sarta ari kĕbatna
34 ka tji Jordan; 'toeloej watĕs teh malik
ngoelon ka Asnot-Tabor, sarta ti dinja
bras ka Hoekoek, djeung notog ka Sĕboe-
loen, ti kidoel, djeung ka Aser notogna ti
koelon, kitoe deui ka Joeda di tji Jordan,
35 tĕbeh pangbidjilan panon-poë. 'Ari na-
gara noe reugreug nja ijeu: Sidim, Ser
djeung Hamat, Rakat djeung Kineret;
36 37 'Adama, Ramah djeung Hasor; 'Kedes,
38 Edrei djeung En-Hasor; 'Iron djeung
Migdal-El, Horem, Bet-Anat djeung Bet-
Semes; salapan wĕlas nagara djeung pi-
39 desaänana. 'Nja eta milik kaom anak-
poetoe Naptali sabangsa-bangsana, na-
gara-nagara sarta djeung pidesaänana.

[a] Hak. 4:11.

40 Pikeun kaom anak-poetoe Dan sa-
bangsa-bangsana bidjil ĕlot noe katoe-
41 djoeh. 'Ari watĕs milik eta: Sora, Estaol
42 djeung Ir-Semes; 'Saälabin, Ajalon djeung
43 Itla; 'Elon, Timnata djeung Ekron;
44 45 'Eltĕke, Gibĕton djeung Baälat; 'Jĕhoed,
46 Bĕne-Barak djeung Gat-Rimon; 'Me-Jar-
kon sarta Rakon, reudjeung wĕwĕng-
47 kĕran di pĕlĕbah Jopa. 'Tatapi watĕs
anak-poetoe Dan teh ngalĕgaän; [a] ka-
rana anak-poetoe Dan arindit mĕrangan
ka Lesem, dibeunangkeun, sarta disa-
bĕtan koe seuseukeut pĕdang, toeloej
dimilik, sarta dieusian; seug Lesem teh
disĕboetkeun Dan, noeroetkeun djĕnĕ-
48 ngan Dan, karoehoenna. 'Nja eta milik
kaom anak-poetoe Dan sabangsa-bang-

sana, nagara-nagara eta sarta djeung
pidesaänana. *a* Hak. 18.
49 Ana geus anggeus ngamilikkeunana
tanah, noeroetkeun watĕs-watĕsna, seug
oerang Israil ka Josoea poetra Noen
ngahatoerkeun pimilikeun di tĕngah ma-
50 ranehanana. 'Noeroetkeun timbalan Pa-
ngeran eta teh ngahatoerkeun ka Josoea
nagara noe dipoendoet, [a] nja eta Tim-
nat-Serah, di pigoenoengan Epraim; ti-
dinja eta nagara koe andjeunna dipi-
damĕl sarta ditjalikan. *a* p. 24:30.
51 Nja eta milik-milik [a] beunang nga-
milikkeun panghoeloe Elasar, djeung Jo-
soea poetra Noen, sarta para loeloegoe
ahli karoehoen kaom-kaom oerang Is-
rail, koe lantaran lotĕre, [b] di Silo, di
pajoeneun Pangeran, hareupeun lawang
himah tĕpangan. Geus anggeus ngaba-
gikeunana tanah. *a* p. 14:1; 17:4. *b* p. 18:1.

## PASAL 20.

Tidinja Pangeran ngandika ka Josoea,
2 kijeu pangandikana: 'Maneh koedoe
mitjatoer ka oerang Israil, kijeu nja
pok: Maraneh geura nangtoekeun bakal
nagara panjalindoengan, [a] anoe koe kami
diandikakeun ka maraneh koe lantaran
3 Moesa teja, 'pigeusaneun kaboer ka dinja
noe maehan, anoe maehan djalma teu
dihadja, teu kalawan njaho; ari eta teh
sing djaradi panjalindoengan keur ma-
raneh, baris njingkiran noe pimalĕseun
4 pati. 'Satijap-tijap aja noe kaboer ka
salah-sahidji eta nagara, nja eta koedoe
nangtoeng dina lawang panto nagara,
sarta moepoelihkeun pĕrkarana ka ha-
reupeun kokolot-kokolot nagara eta;
seug koe eta koedoe dibawa asoep ka
nagara, sarta dibere piĕnggoneun, sina
5 tjitjing reureudjeungan. 'Sarta lamoen
dioedag, disoesoel koe noe pimalĕseun
pati, eta noe maehan teh teu meunang
diselehkeun ka leungeunna; karana ma-
ehan soteh ka batoer teu kalawan njaho,
djeung teu geuleuheun ka dinja ti ka-
6 mari-mangkoekna. 'Seug koedoe tjitjing
di nagara eta nĕpi ka djonghokna ka
hareupeun padjĕmoehan, baris dihoekoe-
man, [b] nĕpi ka maot panghoeloe gĕde,
anoe djĕnĕng dina mangsa harita; di-
dinja noe maehan teh meunang balik,
moelang ka nagarana sorangan, djeung
ka imahna, tĕgĕs ka nagara oeroet ma-
7 nehanana kaboer. 'Toeloej njaroetjikeun
Kedes, bilangan Galilea, di pigoenoengan
Naptali; djeung Sĕkem, di pigoenoengan
Epraim, sarta Kirjat-Arba, nja eta He-
8 bron, di pigoenoengan Joeda. 'Sarta noe
ditangtoekeun di peuntaseun tji Jordan
Jĕriho, ti wetan, [c] nja eta Beser, di tĕgal
lĕga, dina tanah rata, ti kaom Roebin;
djeung Ramot, bilangan Gilad, ti kaom
Gad; sarta Golan, bilangan Basan, ti ka-
9 om Mĕnase. 'Nja eta nagara noe dipasti-
keun keur sakabeh oerang Israil, sarta
keur semah noe ngoembara di tĕngahna,
soepaja saha-saha noe maehan djalma
teu dihadja, seg kaboer ka dinja, oelah
wara dipaehan koe leungeun noe pima-
lĕseun pati, nĕpi ka djonghokna ka ha-
reupeun padjĕmoehan. *a* 4 Moesa 35:6.
*b* 4 Moesa 35:25. *c* 5 Moesa 4:43.

## PASAL 21.

Djĕboel para loeloegoe ahli karoehoen
bangsa Lewi ngadareuheusan ka pang-
hoeloe Elasar, djeung ka Josoea poetra
Noen, sarta ka para loeloegoe ahli ka-
2 roehoen kaom-kaom oerang Israil; 'pok
malihatoer ka arandjeunna di Silo, di
tanah Kanaän, kijeu pihatoerna: [a] Aja
timbalan Pangeran koe lantaran Moesa,
kaoela sadaja moedoe dibere nagara pi-
keun piĕnggoneun, sarawoeh sampala-
3 nana baris tjotjoöan kaoela. 'Sok oerang
Israil [b] pada mere ka ahli-ahli Lewi
ti samilik-milikna, noeroetkeun timbalan
Pangeran, ijeu nagara-nagara djeung
sampalanana. *a* 4 Moesa 35:2. *b* 1 Bab. 6:54.
4 Seug bidjil ĕlot keur bangsa-bangsa
oerang Kahat; ari anak-poetoe pang-
hoeloe Haroen, kaäsoep ahli Lewi, nampa
ti kaom Joeda, djeung ti kaom Simon,
sarta ti kaom Binyamin, koe lantaran
lotĕre, tiloe wĕlas nagara.
5 Ari anak-poetoe Kahat anoe kari,
nampa ti bangsa-bangsa kaom Epraim,
djeung ti kaom Dan, sarta ti satĕngah
kaom Mĕnase, koe lantaran lotĕre, sa-
poeloeh nagara.
6 Ari anak-poetoe Gerson nampa ti
bangsa-bangsa kaom Isaskar, djeung ti
kaom Aser, djeung ti kaom Naptali, sarta
ti satĕngah kaom Mĕnase noe di Basan
teja, koe lantaran lotĕre, tiloe wĕlas
nagara.
7 Ari anak-poetoe Mĕrari sabangsa-

bangsana nampa ti kaom Roebin, djeung
ti kaom Dan, sarta ti kaom Sĕboeloen,
doewa wĕlas nagara.
8 Nja eta nagara-nagara djeung sampa-
lanana koe oerang Israil dibere ka ahli-
ahli Lewi, koe lantaran lotĕre, noeroet-
keun timbalan Pangeran koe lantaran
9 Moesa teja. 'Ari merena ti kaom anak-
poetoe Joeda sarta ti kaom anak-poetoe
Simon teh ijeu nagara-nagara, noe di-
10 sarĕboet ngaranna; 'nja eta djadi bogana
anak-poetoe Haroen, kaäsoep bangsa oe-
rang Kahat, noe kaäsoep poetra Lewi;
karana nja eta noe nampa ĕlot anoe
11 barangmimiti. 'Ari noe dibere ka da-
rinja, [a] nja eta nagara Arba, bapa Enak,
tĕgĕs Hebron, di pigoenoengan Joeda,
katoet sampalanana noe sakoerilingna.
12 'Tatapi ari lahan eta nagara sarta djeung
pidesaänana mah dibere ka Kaleb poetra
Jĕpoene, djadi milik Kaleb. *a* p. 15 : 13.
13 Ari noe dibere ka anak-poetoe pang-
hoeloe Haroen, [a] nja eta Hebron djeung
sampalanana, noe djadi nagara panja-
lindoengan baris noe maehan; kitoe
14 deui Libna djeung sampalanana; 'Jatir
djeung sampalanana, sarta Estĕmoa
15 djeung sampalanana; 'Holon djeung sam-
palanana, sarta Dĕbir djeung sampala-
16 nana; 'Ain djeung sampalanana, Joeta
djeung sampalanana, sarta Bet-Semes
djeung sampalanana; salapan nagara,
17 ti eta doewa kaom teja. 'Ari ti kaom
Binyamin: Gibon djeung sampalanana,
18 sarta Geba djeung sampalanana; 'Anatot
djeung sampalanana, sarta Almon djeung
19 sampalanana; opat nagara. 'Djoemlah
nagara anak-poetoe Haroen, para pang-
hoeloe, tiloe wĕlas nagara djeung sam-
palanana. *a* p. 20 : 7.
20 Ari bangsa-bangsa anak-poetoe Ka-
hat, ahli Lewi, nja eta noe kari ti
anak-poetoe Kahat teja, nampana na-
21 gara ĕlotna ti kaom Epraim. 'Ari noe
koe eta dibere ka darinja, [a] nja eta
Sĕkem djeung sampalanana, di pigoe-
noengan Epraim, noe djadi nagara pa-
njalindoengan baris noe maehan; kitoe
22 deui Geser djeung sampalanana; 'Kib-
saim djeung sampalanana, sarta Bet-
Horon djeung sampalanana; opat na-
23 gara. 'Ari ti kaom Dan: Eltĕke djeung
sampalanana, sarta Gibĕton djeung sam-
24 palanana; 'Ajalon djeung sampalanana,
sarta Gat-Rimon djeung sampalanana;
25 opat nagara. 'Ari ti noe satĕngah kaom
Mĕnase: Taänak djeung sampalanana,
sarta Gat-Rimon djeung sampalanana;
26 doewa nagara. 'Djoemlah sapoeloeh na-
gara djeung sampalanana; djadi bogana
bangsa-bangsa anak-poetoe Kahat anoe
kari. *a* p. 20 : 7.
27 Ari anak-poetoe Gerson, kaäsoep bang-
sa-bangsa ahli Lewi, ti satĕngah kaom
Mĕnase nampa [a] Golan, bilangan Basan,
djeung sampalanana, noe djadi nagara
panjalindoengan baris noe maehan; kitoe
deui Bestĕra djeung sampalanana; doewa
28 nagara.'Ari ti kaom Isaskar: Kision djeung
sampalanana, Dabĕrat djeung sampa-
29 lanana, 'Jarmoet djeung sampalanana,
sarta En-Ganim djeung sampalanana;
30 opat nagara. 'Ari ti kaom Aser: Misal
djeung sampalanana, Abdon djeung sam-
31 palanana, 'Helkat djeung sampalanana,
sarta Rĕhob djeung sampalanana; opat
32 nagara. 'Ari ti kaom Naptali: [b] Kedes, bi-
langan Galilea, djeung sampalanana, noe
djadi nagara panjalindoengan baris noe
maehan; kitoe deui Hamot-Dor djeung
sampalanana, sarta Kartan djeung sam-
33 palanana; tiloe nagara. 'Djoemlah na-
gara oerang Gerson sabangsa-bangsana,
tiloe wĕlas nagara djeung sampalanana.
*a* p. 20 : 8. *b* p. 20 : 7.
34 Ari bangsa-bangsa anak-poetoe Mĕ-
rari, nja eta ahli Lewi anoe kari, ti
kaom Sĕboeloen nampa Joknam djeung
sampalanana, Karta djeung sampala-
35 nana, 'Dimna djeung sampalanana, sarta
Nahalal djeung sampalanana; opat na-
36 gara. 'Ari ti kaom Roebin: [a] Beser
djeung sampalanana, sarta Jahsa djeung
37 sampalanana; 'Kĕdemot djeung sampa-
lanana, sarta Mepaät djeung sampala-
38 nana; opat nagara. 'Ari ti kaom Gad:
[b] Ramot, bilangan Gilad, djeung sampala-
nana, noe djadi nagara panjalindoengan
baris noe maehan; kitoe deui Mahanaim
39 djeung sampalanana; 'Hesbon djeung
sampalanana, sarta Jaser djeung sampa-
40 lanana; kabehna opat nagara. 'Djoemlah
nagara-nagara anak-poetoe Mĕrari sa-
bangsa-bangsana, nja eta anoe kari tina
bangsa-bangsa ahli Lewi, ari ĕlot eta nja
eta doewa wĕlas nagara. *a* p. 20 : 8. *b* p. 20 : 8.
41 [a] Djoemlah nagara-nagara ahli Lewi, di
tĕngah milik oerang Israil, opat poeloeh

42 dalapan nagara djeung sampalanana.'Ari
eta sakabeh nagara, hidji-hidji nagara
pada aja sampalanana sakoerilingna;
nja kitoe eta nagara sakabeh. *a* 4 Moesa 35:7.
43 Tah, kitoe Israil koe Pangeran dipa-
parin satanah kabeh, noe koe andjeunna
didjangdjikeun, nganggo soempah, kĕr-
sana dipaparinkeun ka karoehoenna teja;
koe oerang Israil geus kamilik sarta
44 diĕnggonan. 'Malah koe Pangeran [a] dipa-
parin reureuh ti sakoeriling, tĕroes sa-
koemaha soempah andjeunna ka karoe-
hoenna; [b] ari sakabeh moesoeh-moesoeh-
na taja hidji-hidji atjan anoe tagĕn di
hareupeunana; sakabeh moesoehna koe
Pangeran dipaparinkeun ka leungeunna.
45 'Sadajana pangandika kabagdjaän, noe
diandikakeun koe Pangeran ka anak-
poetoe Israil teja, [c] hidji pangandika
ge taja noe pĕtjat; sadajana tinĕkanan.
*a* p. 22:4; 23:1. *b* 5 Moesa 11:25; p. 1:5.
*c* p. 23:14.

## PASAL 22.

Mangsa eta Josoea njaoer oerang Roe-
bin, oerang Gad djeung satĕngah
2 kaom Mĕnase teja, 'sarta dilahiran kijeu:
Maraneh geus pada ngestoekeun [a] saka-
beh anoe ditimbalkeun ka maraneh koe
Moesa, abdi Pangeran, sarta geus pada
noeroet ka omongan kami dina sanis-
kara, noe koe kami diparentahkeun ka
3 maraneh. 'Doeloer-doeloer maraneh koe
maraneh hanteu ditinggalkeun [b] sakijeu
lilana, tĕpi ka poë ijeu, sarta maraneh
geus pada ngadjaga kana djagaän timba-
4 lan Pangeran, Allah maraneh.'Ari ajeuna
Pangeran, Allah maraneh, [c] geus mapa-
rin reureuh ka doeloer-doeloer mara-
neh, sakoemaha pangandikana ka darinja
teja; mana ajeuna baralik bae, moe-
lang ka himah-himah maraneh, ka tanah
milik maraneh, [d] noe dipaparinkeun ka
maraneh koe Moesa, abdi Pangeran, di
5 peuntaseun tji Jordan. 'Ngan maraneh
sing ijatna pisan, koedoe pada ngalam-
pahkeun timbalan djeung papakon, noe
ditimbalkeun ka maraneh koe Moesa,
abdi Pangeran; [e] koedoe masing njaäh
ka Pangeran, Allah maraneh, djeung
ngalakonan sakabeh djalanna, sarta
ngestoekeun timbalanana; djeung koe-
doe ngarakĕtan ka andjeunna, sarta nga-
bakti ka andjeunna tĕroes reudjeung
hate sarta tĕroes djeung njawa maraneh.
6 'Seug koe Josoea dibĕrkahan sarta di-
djoeroeng leumpang; bral maroelang sa-
himah-himahna. *a* 4 Moesa 32:20; 5 Moesa
3:18. *b* p. 11:18. *c* p. 1:13; 21:44. *d* p. 13:8.
*e* 5 Moesa 6:5; 8:6; 10:12; 11:13.
7 Ari noe satĕngah kaom Mĕnase koe
Moesa geus dipaparin di tanah Basan;
dĕmi noe satĕngah deui koe Josoea di-
paparin reudjeung doeloer-doeloerna di
peuntaseun tji Jordan, ti koelon. Djeung
deui keur dipiwarang moelang koe Jo-
soea ka himah-himahna, eta koe an-
8 djeunna dibĕrkahan, 'sarta dilahiran,
kijeu lahirna: Maraneh geura moelang
ka himah-himah maraneh, mawa ka-
moektian gĕde, mawa ingon-ingon loba
nakĕr, sarta ĕmas-perak, tambaga djeung
beusi, kitoe deui papakean reja katjida;
barang djaharan ti moesoeh maraneh
[a] bagikeun djeung doeloer-doeloer ma-
raneh. *a* 4 Moesa 31:27.
9 Bral oerang Roebin, oerang Gad djeung
satĕngah kaom Mĕnase teh maroelang
ti oerang Israil, ti Silo, noe di tanah
Kanaän teja, ngadjoegdjoeg ka tanah
Gilad, nja ka tanah milikna, noe kamilik
koe maranehanana noeroetkeun timba-
lan Pangeran, koe lantaran Moesa teja.
10 'Barang daratang ka wĕwĕngkon tji
Jordan, anoe di tanah Kanaän, prak
oerang Roebin, oerang Gad djeung satĕ-
ngah kaom Mĕnase teh njarijeun hidji
altar di dinja, di sisi tji Jordan, altar
11 noe gĕde, soepaja katendjo. 'Tidinja
oerang Israil ngadarenge bedja kijeu:
Saĕnjana, oerang Roebin, oerang Gad
djeung satĕngah kaom Mĕnase teh njari-
jeun hidji altar pĕlĕbah tanah Kanaän,
di wĕwĕngkon tji Jordan, ti peuntaseun
12 oerang Israil. 'Barang oerang Israil geus
ngadarenge kitoe, seug sapadjĕmoehan
oerang Israil karoempoel ka Silo, sĕdja
indit ka darinja, ngaroeroeg.
13 Sarta oerang Israil ngahiras ka tanah
Gilad, ka oerang Roebin, ka oerang Gad,
djeung ka satĕngah kaom Mĕnase, [a] nja
eta Pinĕhas poetra panghoeloe Elasar
14 teja,'sarta direudjeungan sapoeloeh gĕgĕ-
den, ti hidji-hidji ahli-karoehoen sagĕgĕ-
den-sagĕgĕden, ti oenggal-oenggal kaom
Israil; nja eta pada djadi loeloegoe ahli ka-
roehoen-karoehoenna di bareboe-reboe
15 oerang Israil. 'Ari geus darongkap ka
oerang Roebin, ka oerang Gad djeung ka

satĕngah kaom Mĕnase, di tanah Gilad
teh, pok njalaoer ka darinja, saoerna:
16 'Aja pitjatoer sapadjĕmoehan Pangeran,
kijeu: Nahaon kasalahan, noe koe maraneh dilampahkeun ka Allah Israil teh,
wĕt oendoer ajeuna ti poengkoereun Pangeran, [b] djalan maraneh njijeun altar
keur diri maraneh, sĕdja baraha ajeuna
17 ka Pangeran? 'Koetan kadorakaän [c]
Peor teja saeutik teuing ka oerang?
Eta oerang tĕpi ka mangsa ajeuna tatjan
koengsi bĕrĕsih ti dinja, sanadjan datang
18 balahi ka padjĕmoehan Pangeran; 'karikari maraneh ajeuna aloendoer ti poengkoereun Pangeran. Dĕmi geus kitoe,
ajeuna maraneh baha ka Pangeran, tangtoe ĕngke andjeunna ngabĕndoean ka
19 sapadjĕmoehan Israil. 'Geura, oepama
tanah milik maraneh nadjis mah, anggoer mareuntas ka tanah kagoengan
Pangeran, [d] noe kaĕnggonan balandongan Pangeran, seg baroga milik di
tĕngah kaoela sadaja; sarta poma oelah
baha ka Pangeran, djeung oelah baha
ka kaoela sadaja, djalan njijeun altar
keur diri maraneh, djaba ti altar Pa-
20 ngeran, Allah oerang teja. 'Naha Akan
anak Serah teja lain migawe kasalahan
dina barang hoekoem haram, noe matak
aja bĕbĕndoe ka sapadjĕmoehan Israil?
sarta lain eta djalma sorangan bae noe
paeh tina kadorakaänana. *a* 4 Moesa 25 : 7.
*b* 3 Moesa 17 : 8, 9; 5 Moesa 12 : 13. *c* 5 Moesa
4 : 3. *d* p. 18 : 1.

21 Ngawangsoel oerang Roebin, oerang
Gad djeung satĕngah kaom Mĕnase teh,
kijeu wangsoelanana ka para loeloegoe
22 bareboe-reboe oerang Israil teh: 'Allah,
Allah Pangeran, Allah, Allah Pangeran,
nja eta noe langkoeng oeninga, sarta
Israil nja eta noe koedoe nganjahokeun,
oepama tina baha, sarta oepama tina
migawe kasalahan ka Pangeran mah,
montong kaoela sadaja disalamĕtkeun
23 poë ijeu, 'ari njijeun altar teh keur diri
kaoela, sĕdja oendoer ti poengkoereun
Pangeran mah; atawa oepama aja nijat ngoerbankeun koerban doeroekan
atawa koerban kadaharan dina loehoer
eta, atawa oepama aja nijat mĕtakeun
koerban panarima dina loehoer eta mah,
24 soemangga Pangeran njiksa. 'Salĕrĕsna,
kaoela pangmarilampah kitoe teh tina
salĕmpang, tina aja sababna; tjarek
kaoela: [a] Ka-hareupna poetra-poetoe sarampejan bok bisi ngaromong ka anakintjoe kaoela, kijeu pokna: Maraneh dek
25 nahaon ka Pangeran, Allah Israil? 'Da
noe didamĕl watĕs koe Pangeran antara
kaoela djeung maraneh, oerang Roebin
djeung oerang Gad! nja eta tji Jordan; maraneh teu boga bagian ka Pangeran. Ana
kitoe mah anak-intjoe kaoela koe poetrapoetoe sarampejan meureun pada dieu-
26 reunkeun ibadah ka Pangeran. 'Noe matak kaoela ngaromong: Hajoe oerang
popolah keur diri oerang, njijeun hidji
altar, lain pikeun koerban doeroekan,
27 lain pikeun koerban peuntjitan; 'satĕgĕsna minangka saksi eta teh di antara
kaoela sadaja djeung sarampejan, sarta
di antara toeroenan-toeroenan oerang
pandeurieun oerang, nandakeun kaoela
pada meunang milampah ngabakti ka
Pangeran, di pajoeneunana, koe lantaran koerban kaoela doeroekan, koe lantaran koerban kaoela peuntjitan, djeung
koe lantaran koerban kaoela panarima;
oelah koengsi ka-hareupna poetra-poetoe sarampejan ngaromong ka anakintjoe kaoela: Maraneh teu boga bagian
28 ka Pangeran. 'Mana tjarek kaoela: Ana
ngaromong kitoe eta teh ka-hareupna
ka oerang djeung ka toeroenan oerang,
dek didjawab kijeu: Geura tarendjo eta
titiron altar Pangeran, beunang njijeun
karoehoen kaoela, lain pikeun koerban
doeroekan, lain pikeun koerban peuntjitan, satĕgĕsna minangka saksi di an-
29 tara kaoela djeung maraneh. 'Palijas
teuing [b] kaoela baraha ka Pangeran,
atawa oendoer ajeuna ti poengkoereun
Pangeran, njijeun deui altar pikeun koerban doeroekan, pikeun koerban kadaharan, atawa pikeun koerban peuntjitan,
djaba ti altar Pangeran, Allah oerang,
noe di hareupeun balandongan andjeunna. *a* 5 Moesa 6 : 20. *b* p. 24 : 16.

30 Barang panghoeloe Pinĕhas, djeung
para gĕgĕden padjĕmoehan, sarta para
loeloegoe bareboe-reboe oerang Israil
noe sasarĕngan, geus ngareungeu eta
kasaoeran, noe disaoerkeun koe oerang
Roebin, oerang Gad djeung oerang Mĕ-
31 nase teja, pangrasana hade pisan. 'Ari
saoer Pinĕhas poetra panghoeloe Elasar ka oerang Roebin, ka oerang Gad
djeung ka oerang Mĕnase teh: Ajeuna

kaoela pada tĕrang, estoe Pangeran lingg-
gih di tĕngah oerang, sarehna sampejan
teu marilampah kasalahan kitoe ka Pa-
ngeran; djadi oerang Israil koe sarampe-
jan diloepoetkeun ti panangan Pangeran.
32 Bral Pinĕhas poetra panghoeloe Ela-
sar djeung para gĕgĕden teja maroelih
ti oerang Roebin djeung ti oerang Gad,
ti tanah Gilad, ka tanah Kanaän, ka
33 oerang Israil; seg lapor. 'Ari rarasaän
oerang Israil eta pĕrkara hade pisan;
sarta oerang Israil maroedji ka Allah,
djeung teu ngaromong deui dek indit
ka darinja ngaroeroeg, baris ngaroeksak
tanah, noe diĕnggonan koe oerang Roe-
34 bin djeung koe oerang Gad teja.'Seug koe
oerang Roebin djeung oerang Gad eta al-
tar disĕboetkeun: Minangka saksi eta teh
di antara oerang, jen Pangeran teja Allah.

PASAL 23.

Dĕmi geus kitoe, lawas ti lawas ti
sanggeus Pangeran [a] maparin reu-
reuh ka Israil ti sakabeh moesoeh-moe-
soehna ti sakoeriling, sarta Josoea geus
2 sĕpoeh, lila pisan oemoerna, 'toeloej
Josoea [b] njaoer sabangsa Israil, katoet
para kokolotna, para loeloegoena, para
hakimna sarta para pangoeroesna; seug
pada dilahiran kijeu: Kami teh geus
3 kolot, geus lila nja oemoer. 'Ari mara-
neh teh pada nendjo saniskara, noe koe
Pangeran, Allah maraneh, didamĕl ka
eta sakabeh bangsa-bangsa di hareu-
peun maraneh teja; karana Pangeran,
Allah maraneh, [c] nja eta noe mangmĕ-
4 rangkeun maraneh. 'Masing aringĕt, ari
bangsa-bangsa noe masih kari koe kami
geus dilotĕrekeun ka maraneh, pimili-
keun kaom-kaom maraneh, ti sĕmĕt tji
Jordan, barĕng sakabeh bangsa noe beu-
nang kami ngabasmi, nĕpi ka laoet gĕde,
5 tĕbeh pangsoeroepan panon-poë. 'Ari
Pangeran, Allah maraneh, nja eta noe
bakal ngadjongklokkeun inja ti hareu-
peun maraneh, bari disingkirkeun ti
hareupeun maraneh; ari tanahna pika-
wariseun koe maraneh, [d] sakoemaha noe
koe Pangeran, Allah maraneh, diandi-
6 kakeun ka maraneh teja. 'Mana mara-
neh sing pĕngkoeh pisan nja ngestoe-
keun djeung ngalampahkeun saniskara,
noe kaoengĕlkeun dina kitab toret
Moesa; [e] poma oelah njimpang ti dinja
7 ka katoehoe atawa ka kentja; 'poma
oelah tjampoer djeung eta bangsa-bang-
sa, noe masih kari di maraneh; [f] djeung
ngaran aällahanana koe maraneh oelah
diaringĕtkeun, sarta oelah dipake soem-
pah, soemawonna moen ngabakti atawa
8 njĕmbah ka darinja. 'Satĕgĕsna koedoe
pada ngarakĕtan ka Pangeran, Allah
maraneh, [g] sakoemaha noe geus dila-
lampahkeun koe maraneh tĕpi ka poë
9 ajeuna. 'Karana Pangeran geus njing-
kahkeun ti hareupeun maraneh [h] bangsa
noe galĕde nja rarosa; ari moenggoeh
maraneh mah, djalma hidji ge taja noe
tagĕn di hareupeun maraneh tĕpi ka
10 poë ajeuna. 'Hidji djalma ti maraneh [i]
pingoedageun sareboe; karana Pangeran,
Allah maraneh, [j] nja eta noe mangmĕ-
rangkeun maraneh, sakoemaha pangan-
11 dikana ka maraneh teja. 'Mana mara-
neh sing tĕmĕn ngadjaga diri maraneh,
koedoe njaäh ka Pangeran, Allah ma-
12 raneh. 'Sabalikna, oepama maraneh da-
tang ka oendoer mah, djeung ngarakĕ-
tan ka sesa eta bangsa-bangsa, anoe
masih kari di maraneh teja, [k] sarta baba-
rajaän djeung eta, reudjeung tjampoer
djeung eta, sarta eta tjampoer djeung
13 maraneh: 'masing kanjahokeun koe ma-
raneh, moen kitoe mah Pangeran, Allah
maraneh, moal ladjĕng njingkahkeun eta
bangsa-bangsa ti hareupeun maraneh;
[l] malah eta teh tangtoe minangka djirĕt
djeung minangka ridjĕt ka maraneh,
sarta minangka pangrangket keur gigir
maraneh, djeung minangka panjotjog
dina panon maraneh, [m] tĕpi ka mara-
neh digĕmpoer, dileungitkeun tina ijeu
tanah noe aloes, anoe dipaparinkeun
ka maraneh koe Pangeran, Allah ma-
14 raneh. 'Djeung deui, mere njaho, [n] kami
ajeuna rek mijang, njorang djalan sa-
eusi boemi; sarta maraneh pada njaho
tĕroes reudjeung hate sarta tĕroes djeung
njawa maraneh, ari sadajana pangan-
dika kabagdjaän, noe diandikakeun koe
Pangeran, Allah maraneh, tina hal
maraneh teja, [o] hidji pangandika ge
taja noe pĕtjat; sadajana tinĕkanan
ka maraneh; taja pangandika noe pĕ-
15 tjat sahidji-hidji atjan. 'Ari geus kitoe,
sakoemaha sadajana pangandika kabag-
djaän, noe diandikakeun ka maraneh
koe Pangeran, Allah maraneh teja, geus

tinĕkanan ka maraneh teh, nja kitoe
keneh Pangeran tangtoe ngaboektikeun
ka maraneh sadajana pangandika katji-
lakaän, tĕpi ka maraneh ditoempoer,
dileungitkeun tina ijeu tanah noe aloes,
noe dipaparinkeun ka maraneh koe Pa-
16 ngeran, Allah maraneh. 'Lamoen mara-
neh ngarĕmpak pĕrdjangdjian Pangeran,
Allah maraneh, noe koe andjeunna di-
timbalkeun ka maraneh teja, sarta los
leumpang ngabarakti ka aällahan, djeung
njarĕmbah ka dinja, tangtoe Pangeran
djadi bĕndoe ka maraneh, sarta mara-
neh tangtoe tereh digĕmpoer, dileungit-
keun tina ijeu tanah noe aloes, noe koe
andjeunna dipaparinkeun ka maraneh.

*a* p. 21:44. *b* p. 24:1; 1 Sam. 10:17. *c* p. 10:42. *d* 5 Moesa 6:19; p. 13:6. *e* 5 Moesa 5:32; 28:14. *f* 2 Moesa 23:13. *g* p. 24:31. *h* 5 Moesa 4:38. *i* 3 Moesa 26:8; 5 Moesa 32:30. *j* 5 Moesa 1:30. *k* 5 Moesa 7:3. *l* 4 Moesa 33:55; 5 Moesa 7:16. *m* 5 Moesa 11:17. *n* 1 Radja 2:2. *o* p. 21:45.

## PASAL 24.

Tidinja Josoea ngoempoelkeun sakabeh
kaom Israil ka nagara Sĕkem, sarta
[a] njaoer para kokolot Israil, para loeloe-
goena, para hakimna djeung para pa-
ngoeroesna; toeloej pada ngadeuheusan
2 ka pajoeneun Allah. 'Pok Josoea nga-
lahir ka eta sakabeh djalma-djalma:
Kijeu timbalan Pangeran, Allah Israil:
Karoehoen maraneh ti baheula ngarĕng-
gon di peuntaseun bangawan, [b] nja eta
Terah, bapa Ibrahim djeung bapa Na-
hor; sarta sok pada ngabakti ka aäl-
3 lahan. 'Geus kitoe [c] karoehoen maraneh
Ibrahim koe kami ditjandak ti peunta-
seun bangawan, djeung ditoejoen idĕr-
idĕran di satanah Kanaän, djeung dilo-
bakeun toeroenanana, [d] sarta dipaparin
4 Ishak. 'Ari Ishak [e] koe kami dipaparin
Jakoeb djeung Esaoe; seug Esaoe [f] koe
kami dipaparin pigoenoengan Seir keur
piĕnggoneunana; ari Jakoeb djeung
5 anak-anakna marijang ka Mĕsir. 'Ti-
dinja [g] kami miwarangan Moesa djeung
Haroen; sarta kami ngadatangkeun ba-
lahi ka Mĕsir, sakoemaha noe koe kami
didamĕl di tĕngahna teja; sanggeus kitoe
6 maraneh koe kami dika-loewarkeun. 'Ari
kolot-kolot maraneh koe kami geus
dika-loewarkeun ti Mĕsir, toeloej mara-
neh datang ka laoet, sarta oerang Mĕsir
ngaroedag, njoesoel ka kolot-kolot ma-
raneh, mawa kareta sarta noe taroem-
7 pakna, tĕpi ka laoet Agĕr. 'Seug [h] pada
sasambat ka Pangeran; toeloej Pange-
ran ngajakeun poëk di antara maraneh
djeung oerang Mĕsir, sarta ngaroeng-
koepkeun laoet ka darinja, wani pada
kalipoetan; koe panon maraneh katen-
djo noe didamĕl koe kami di Mĕsir.
Toeloej maraneh tjitjing di tĕgal lĕga lilà
8 katjida. 'Geus kitoe [i] maraneh koe ka-
mi didatangkeun ka tanah oerang Emor,
noe ngĕnggon di peuntaseun tji Jordan;
seug eta teh mĕrangan ka maraneh,
tatapi koe kami diselehkeun ka leungeun
maraneh, sarta tanahna koe maraneh
dibeunangkeun; ari djalmana koe kami
9 ditoempoer ti hareupeun maraneh. 'Toe-
loej dangdan [j] Balak anak Sipor, radja
Moab teja, pek mĕrangan ka Israil; sarta
nitahan ngala Balhoem anak Beor, sina
10 njapa ka maraneh. 'Tatapi kami teu
kĕrsa ngamakboel ka Balhoem; malah
eta datang ka ngabĕrkahan badis ka
maraneh; djadi maraneh koe kami diloe-
11 poetkeun ti leungeunna. 'Geus kitoe ma-
raneh meuntas tji Jordan, sarta dara-
tang ka Jĕriho; pek maraneh dipĕrangan
koe priboemi Jĕriho, koe oerang Emor,
oerang Pares, oerang Kanaän, oerang
Het, oerang Girgas, oerang Hiwi djeung
oerang Jĕboes; tatapi koe kami pada
12 diselehkeun ka leungeun maraneh. 'Ma-
lah kami ngirimkeun [k] engang ti heu-
laeun maraneh, seg maranehanana koe
eta didjongklokkeun ti hareupeun ma-
raneh, nja eta noe doewa radja oerang
Emor teja, [l] lain koe pĕdang maneh,
13 lain koe gondewa maneh. 'Djadi kami
teh [m] ka maraneh maparin tanah, anoe
lain beunang migawe maraneh, djeung
nagara-nagara, anoe lain beunang nji-
jeun maraneh, sarta koe maraneh dieu-
sian; ari kĕbon anggoer djeung kĕbon
djetoen, anoe lain beunang mĕlak ma-
14 raneh, kapoeloek koe maraneh. 'Mana
ajeuna maraneh koedoe pada sijeun koe
Pangeran, sarta koedoe pada ngabakti
ka andjeunna djeung satĕmĕnna sarta
djeung sajaktina; sarta singkirkeun
aällahan, noe sok dibarakti koe karoe-
hoen maraneh di peuntaseun bangawan
djeung di Mĕsir; koedoe pada ngabakti
15 ka Pangeran. 'Tatapi oepama goreng
mah koe pangrasa maraneh ngabakti
ka Pangeran teh, [n] geura milih ajeuna

koe maraneh, anoe mana dek dibakti,
boh aällahan anoe sok dibakti koe ka-
roehoen maraneh, noe di peuntaseun
bangawan teja, boh aällahan oerang
Emor, noe tanahna diĕnggonan koe ma-
raneh; ari moenggoeh diri kami djeung
saeusi-imah kami mah sĕdja ngabakti
ka Pangeran. *a* p. 23 : 2. *b* 1 Moesa 11 : 27.
*c* 1 Moesa 11 : 31; 15 : 7. *d* 1 Moesa 21 : 2. *e* 1 Moesa
25 : 25, 26. *f* 5 Moesa 2 : 5. *g* Djab. 105 : 26.
*h* 2 Moesa 14. *i* 4 Moesa 21 : 21. *j* 4 Moesa 22.
*k* 2 Moesa 23 : 28. *l* Djab. 44 : 4. *m* 5 Moesa
6 : 10, 11. *n* 1 Radj. 18 : 21.

16 Ngawangsoel djalma-djalma teh, kijeu
wangsoelanana: Palijas teuing koering
dongkap ka ninggalkeun Pangeran, nga-
17 bakti ka aällahan. 'Karantĕn Pangeran,
Allah koering sadaja, [a] nja eta noe ngin-
ditkeun koering sarĕng kolot-kolot koe-
ring ti tanah Mĕsir, ti imah koemawoela,
sarĕng noe ngadamĕl tanda-tanda [b] noe
sakitoe aragoengna di hareupeun panon
koering, sarawoeh ngaraksa ka koering
di sakabeh djalan, anoe dilakonan koe
koering, sarĕng di sakabeh bangsa, anoe
18 disorang koe koering di tĕngahna. 'Sa-
malah Pangeran ngadjongklokkeun ti
hareupeun koering eta sadajana bangsa-
bangsa, nja eta oerang Emor, priboemi
ijeu tanah teja. Koering oge sĕdja nga-
bakti ka Pangeran; karantĕn nja an-
djeunna Allah koering. *a* 2 Moesa 13 : 14.
*b* 5 Moesa 6 : 22.

19 Dĕmi lahiran Josoea ka djalma-djalma
teh: Maraneh moal bisa ngabakti ka
Pangeran; karana andjeunna teh Allah
noe langkoeng soetji, andjeunna teh
Allah [a] noe langkoeng goemati, [b] moal
ngahampoera kana kamasijatan djeung
20 kana dosa-dosa maraneh. 'Lamoen ma-
raneh ninggalkeun Pangeran, ngabakti
ka aällahan, [c] geus tangtoe andjeunna
moengkoer, djeung midamĕl katjilakaän
ka maraneh, sarta maraneh dibejak-
keun, sanggeusna andjeunna midamĕl
kabagdjaän ka maraneh. *a* 2 Moesa 20 : 5.
*b* 2 Moesa 23 : 21. *c* p. 23 : 15, 16.

21 Pihatoer djalma-djalma teh ka Josoea:
Moal; estoe koering teh sĕdja ngabakti
ka Pangeran.

22 Lahiran Josoea ka djalma-djalma
teh: Maraneh pada djadi saksi ka diri
sorangan, jen maraneh geus milih Pa-
ngeran, sanggoep ngabakti ka andjeunna.
Ari pihatoerna: Soemoehoen, tarima
djadi saksi.

23 Ari ajeuna, [a] geura pada njingkir-
keun aällahan, noe aja di tĕngah mara-
neh, sarta koedoe mĕroehkeun hate ma-
raneh ka Pangeran, Allah Israil.
*a* 1 Moesa 35 : 2; Hak. 10 : 16; 1 Sam. 7 : 3.

24 Pihatoer djalma-djalma teh ka Josoea:
Koering sanggĕm ngabakti ka Pangeran,
Allah koering sadaja, sarĕng sĕdja anoet
ka timbalanana.

25 Tah, kitoe Josoea dina poë eta ngada-
mĕl pĕrdjangdjian ka djalma-djalma, [a]
sarta nangtoekeun pikoekoeh reudjeung
26 hoekoem ka dinja di Sĕkem. 'Ari sagala
pĕrkara noe tadi teja koe Josoea disĕ-
ratkeun dina kitab toret Allah; sarta
andjeunna njandak hidji batoe gĕde,
diadĕgkeun di dinja, di handapeun hidji
kijara, anoe deukeut kasoetjian Pange-
27 ran. 'Pok Josoea ngalahir ka sakabeh
djalma-djalma: Tah, ijeu batoe noe djadi
saksi ka oerang; karana eta teh geus
ngadenge sakabeh pangandika Pangeran,
noe koe andjeunna diandikakeun ka
oerang; sarta djadi saksi ka maraneh,
soepaja maraneh oelah nganglĕs ka
28 Allah maraneh. 'Toeloej djalma-djalma
teh koe Josoea didjoeroeng moelang ka
samilik-milikna. *a* 2 Moesa 15 : 25.

29 Sanggeusna sagala pĕrkara noe tadi
teja, toeloej Josoea poetra Noen, abdi
Pangeran, poepoes, oemoer saratoes sa-
30 poeloeh taoen. 'Tidinja dikoerĕbkeun
dina wĕwĕngkĕran milikna, [a] di Tim-
nat-Serah, noe di pigoenoengan Epraim,
31 kalereun goenoeng Gaäs. 'Ari oerang
Israil [b] ngabakti ka Pangeran sapan-
djang djoemĕnĕng Josoea djeung sapan-
djang djoemĕnĕng para kokolot, anoe
lila oemoerna ti Josoea, sarta noe pada
oeningaeun dina sakabeh dadamĕlan Pa-
ngeran, anoe koe andjeunna geus dida-
mĕl ka Israil. *a* p. 19 : 50; Hak. 2 : 9. *b* Hak. 2 : 7.

32 Ari [a] toelang Joesoep, noe koe oerang
Israil dibawa indit ti Mĕsir teja, koe oe-
rang Israil dikoerĕbkeun di Sĕkem, dina
tĕgal saloewoek, [b] anoe beunang ngaga-
leuh Jakoeb ti poetra-poetra Hemor, rama
Sĕkem, harga saratoes wang perak teja;
sarta djadi milik anak-poetoe Joesoep.
*a* 1 Moesa 50 : 25; 2 Moesa 13 : 19. *b* 1 Moesa 33 : 19.

33 Tidinja Elasar poetra Haroen teja
poepoes; toeloej dikoerĕbkeun di pasir
Pinĕhas poetrana, noe dileler ka Pinĕ-
has; ajana di pigoenoengan Epraim.

---

# KITAB PARA HAKIM.

PASAL 1.

Ari geus kitoe, sanggeus poepoes Josoea,
oerang Israil [a] naros ka Pangeran,
kijeu pioendjoekna: Anoe mana koering
sadaja noe piinditeun ti heula ka oerang
2 Kanaän, pikeun měrangan? 'Ari timba-
lan Pangeran: [b] Joeda noe koedoe indit;
masing njaho, tanah teh koe kami geus di-
3 selehkeun ka leungeunna.'Pok Joeda ngo-
mong ka Simon doeloerna: Hajoe, indit
djeung kaoela [c] ka ělot kaoela, oerang
pěrangan ka Kanaän; kaoela ge měngke
leumpang djeung maneh ka ělot ma-
neh. Seug Simon teh miloe djeung Joeda.
4 'Bral Joeda indit; toeloej oerang Kanaän
djeung oerang Pares koe Pangeran dipa-
parinkeun ka leungeunna; pek disabětan
5 di Besek, salaksa djalma. 'Ari di Besek
oerang Joeda manggih Adoni-Besek; pek
dipěrangan; seug oerang Kanaän djeung
6 oerang Pares pada kasamboet. 'Děmi
Adoni-Besek kaboer; seug dioedag, njoe-
soel ka dinja, sarta datang ka ditang-
kěp; toeloej dipotongan indoeng leu-
7 ngeun-soekoena. 'Pok ngomong Adoni-
Besek: Toedjoeh poeloeh radja noe di-
potongan indoeng leungeun-soekoena
aja di kolong medja aing, moeloengan
hakaneun; sakoemaha pagawean aing,
nja kitoe aing dibalěs koe Allah. Seug
dibawa ka Jěroesalem, toeloej paeh di
dinja. *a* p. 20:18. *b* 1 Moesa 49:8. *c* Jos. 15:1.

8 Toeloej oerang Joeda měrangan ka
Jěroesalem, sarta dibeunangkeun; ari
eusina disabětan koe seuseukeut pědang,
sarta nagarana dihoeroe koe seuneu.
9 'Sanggeus kitoe oerang Joeda arijang
deui, sědja měrangan ka oerang Kanaän,
noe tjitjing di pigoenoengan, djeung di
tanah kidoel, sarta di tanah handap.
10 'Bral Joeda leumpang ka oerang Ka-
naän noe tjitjing di Hebron (ari ngaran
Hebron tadina Kirjat-Arba); pek njabě-
tan Sesai, Ahiman djeung Talmai teja.
11 'Bral leumpang deui ti dinja ka priboemi
Děbir; ari ngaran Děbir tadina Kirjat-
12 Seper. 'Pok Kaleb misaoer: [a] Saha-saha
noe ngelehkeun Kirjat-Seper, datang ka
beunangna, nja eta koe kami dek dibere
Aksa, anak kami, baris pipamadjikaneu-
13 nana. 'Seg dibeunangkeun koe [b] Otniël,
poetra Kěnas, anoe saderek Kaleb sa-
handapeun; toeloej dileler Aksa poetrana,
14 keur pipamadjikaneunana. 'Děmi geus ki-
toe, barang Aksa datang, seg ngomongan
ka Otniël, soepaja ka rama Aksa njoehoen-
keun hidji lahan. Djoet Aksa teh toeroen
tina kalde. Dipariksa koe Kaleb: Aja
15 naon, nji? 'Pihatoerna: Simkoering njoe-
hoenkeun běrkah; wireh simkoering koe
ama dipaparin tanah kidoel, moegi dipa-
parin deui tji-njoesoe. Seug koe Kaleb
dileler tji-njoesoe di girang djeuug tji-
njoesoe di hilir. *a* Jos. 15:16. *b* p. 3:9.

16 Ari anak-poetoe [a] dahoewan Moesa,
bangsa Kain teja, arindit ti [b] nagara pa-
kormaän, barěng djeung oerang Joeda,
ka těgal lěga Joeda, anoe di kidoeleun
Arad; bral leumpang, toeloej ngěnggon
17 djeung eta djalma-djalma. 'Bral Joeda
leumpang djeung Simon doeloerna; pek
njabětan oerang Kanaän anoe tjitjing
di Sěpat, sarta diharamkeun kabeh;
ari ngaran eta nagara dilandi Horma.
18 'Djeung deui Joeda meunangkeun Gasa sa-
wěwěngkěranana, djeung Askělon sawě-
wěngkěranana, sarta Ekron sawěwěng-
19 kěranana. 'Ari Joeda disarěngan Pa-
ngeran; pek njingkirkeun eusi pigoe-
noengan; tapi teu bisaeun njingkirkeun
priboemi lěbak, sabab eta teh boga [c] kareta
20 beusi. 'Ari Hebron teh [d] dihatoerkeun
ka Kaleb, noeroet sakoemaha lahiran
Moesa teja; seug Kaleb ti dinja njing-
21 kirkeun anak Enak noe tiloe teja. 'Ari
oerang Jěboes, priboemi Jěroesalem,
teu disingkirkeun koe oerang Binya-
min; [e] djadi oerang Jěboes teh tjitjing
di Jěroesalem reudjeung oerang Binya-
min, těpi ka mangsa ajeuna. *a* 4 Moesa 10:29;
24:21. *b* 5 Moesa 34:3. *c* Jos. 17:16. *d* Jos. 14:6.
*e* Jos. 15:63.

22 Ari anak-poetoe Joesoep nja kitoe
deui arindit ka Bet-El, sarta disarěngan
23 Pangeran. 'Seug anak-poetoe Joesoep
nitahan noe lolongok Bet-El ([a] ari

24 ngaran eta nagara tadina Loes). 'Beh noe
karĕmit narendjo, aja hidji djalma bi-
djil ti nagara; pok ngaromong ka eta:
Tjik, kaoela toedoehkeun paranti asoep
ka nagara; tangtoe kaoela milampah
25 kahemanan ka maneh. 'Heug koe eta
ditoedoehkeun paranti asoep ka nagara;
pek eusi nagara disabĕtan koe seuseu-
keut pĕdang, tatapi eta djalma djeung
sakabeh barajana didjoeroeng leumpang.
26 'Bral eta djalma leumpang ka tanah
oerang Het, toeloej njijeun hidji nagara,
sarta dingaranan Loes. Nja kitoe nga-
ranna tĕpi ka mangsa ajeuna. *a* Jos. 18 : 13.
27 Ari [a] Mĕnase teu njingkirkeun Bet-San
djeung pilĕmboeranana, Taänak djeung
pilĕmboeranana, priboemi Dor djeung
pilĕmboeranana, priboemi Jiblam djeung
pilĕmboeranana, sarta priboemi Mĕgido
djeung pilĕmboeranana; ari oerang Ka-
naän daekeun tjitjing dina eta tanah.
28 'Geus kitoe, satijap-tijap Israil bĕdas,
oerang Kanaän disina koemawoela; ari
pĕrkara njingkirkeun mah, hanteu di-
singkirkeun. *a* Jos. 17 : 11—13.
29 Ari [a] Epraim teu njingkirkeun oerang
Kanaän anoe tjitjing di Geser; djadi
oerang Kanaän teh tjitjing di tĕngahna,
di Geser. *a* Jos. 16 : 10.
30 Sĕboeloen teu njingkirkeun priboemi
Kitron djeung priboemi Nahalol; ari
oerang Kanaän teh tjitjing di tĕngahna,
tatapi djadi koemawoela.
31 Aser teu njingkirkeun priboemi Ako, pri-
boemi Sidon, Ahlab, Aksib, Helba, Apik
32 djeung Rĕhob; 'djadi oerang Aser teh
tjitjing di tĕngah oerang Kanaän, priboe-
mi tanah; karana hanteu disingkirkeun.
33 Naptali teu njingkirkeun priboemi
Bet-Semes djeung priboemi Bet-Anat;
djadi tjitjingna di tĕngah oerang Ka-
naän, priboemi tanah. Tatapi priboemi
Bet-Semes djeung Bet-Anat djadi koe-
mawoela ka dinja.
34 Ari oerang Dan [a] koe oerang Emor
disĕdĕkkeun ka pigoenoengan, teu dibi-
35 keun toeroen ka lĕbak. 'Malah-malah
oerang Emor daekeun tjitjing di goe-
noeng Heres, di Ajalon djeung di Saäl-
bim; tatapi leungeun anak-poetoe Joe-
soep datang ka beurat, sarta oerang
36 Emor djadi koemawoela. 'Ari watĕs oe-
rang Emor ti sĕmĕt tandjakan Akrabim,
ti batoe tjadas ka tonggoh. *a* p. 18 : 1.

## PASAL 2.

Tidinja Malaikat Pangeran soemping
ti [a] Gilgal ka Bokim, sarta ngalahir
kijeu: [b] Maraneh koe kami diinditkeun
ti Mĕsir, djeung didatangkeun kana ta-
nah, noe koe kami didjangdjikeun ka
karoehoen maraneh, kalawan soempah;
ari lahir kami, [c] hamo kami ngarobah-
keun pĕrdjangdjian kami ka maraneh
2 salalanggĕngna; 'sarta maraneh [d] oelah
njijeun pĕrdjangdjian ka priboemi ijeu
tanah; ari altar-altarna [e] koe maraneh
koedoe dibongkar. Kari-kari maraneh
hanteu noeroet ka parentah kami; koe
3 naon maraneh migawe kitoe? 'Djeung
deui kami ngalahir: [f] Moal toeloej kami
ngadjongklokkeun inja ti hareupeun ma-
raneh; malah eta teh tangtoe minangka
[panjotjog] dina gigir maraneh, sarta
aällahanana tangtoe minangka ridjĕt
4 ka maraneh. 'Ari geus kitoe, barang
Malaikat Pangeran ngalahirkeun eta sa-
gala pilahir noe tadi ka sakabeh oerang
Israil, [g] seug djalma-djalma tjareurik
5 tingsalĕgroek. 'Noe matak eta ĕnggon
disĕboetkeun Bokim; sarta pada ngoer-
ban di dinja ka Pangeran. *a* Jos. 10 : 43.
*b* 2 Moesa 20 : 2. *c* 3 Moesa 26 : 9. *d* 2 Moesa 23 : 32.
*e* 5 Moesa 7 : 5. *f* Jos. 23 : 13. *g* p. 21 : 2.

6 Sanggeus djalma-djalma [a] koe Josoea
didjoeroeng lakoe teja, toeloej oerang
Israil maroelang masing-masing ka mi-
7 likna, sĕdja meunangkeun tanah. 'Ari
djalma-djalma teh ngabarakti ka Pa-
ngeran [b] sapandjang djoemĕnĕng Josoea
djeung sapandjang djoemĕnĕng para ko-
kolot, anoe lila oemoerna ti Josoea, noe
pada ningali sakabeh dadamĕlan Pange-
ran noe aragoeng, anoe koe andjeunna
8 didamĕl ka Israil teja. 'Toeloej Josoea
poetra Noen, abdi Pangeran, poepoes,
9 [c] oemoer saratoes sapoeloeh taoen; 'ti-
dinja dikoerĕbkeun dina wĕwĕngkĕran
milikna, di Timnat-Heres, noe di pigoe-
noengan Epraim, kalereun goenoeng
10 Gaäs. 'Kitoe keneh sabangsa djaman
eta geus pada [d] dirijoengkeun ka karoe-
hoenna. Seug hoedang toeroenan eta ti
pandeurieunana, noe teu pati njaraho-
eun ka Pangeran, kitoe keneh ka dada-
mĕlan, noe koe andjeunna didamĕl ka
Israil teja. *a* Jos. 24 : 28. *b* Jos. 24 : 31.
*c* Jos. 24 : 29. *d* 1 Moesa 25 : 8.

11 Tidinja oerang Israil marigawe noe
goreng di pajoeneun Pangeran, sarta
12 ngabarakti ka [a] Baäl-Baäl. 'Tjoel pada
ninggalkeun Pangeran, Allah karoe-
hoenna, noe ngaloewarkeun maraneha-
nana ti tanah Měsir; bral laleumpang,
noeroet ka aällahan, noe dipiallah koe
bangsa-bangsa noe sakoerilingna, sarta
njarěmbahna ka dinja; djadi pada nji-
13 jeun piběndoeëun Pangeran. 'Ari Pa-
ngeran [b] koe eta ditinggalkeun, seug
ngabarakti ka Baäl djeung ka [c] Astarta.
14 'Ladjěng Pangeran djadi běndoe ka Is-
rail, sarta diselehkeun ka leungeun ram-
pog; pek koe eta dirampogan; djeung
[d] disěrahkeun ka leungeun moesoeh-
moesoehna ti sakoeriling, sarta geus teu
barisaeun tagěn di hareupeun moesoehna.
15 'Ka mana bae boedalna, panangan Pa-
ngeran sok ngalawan ka darinja, ma-
tak tjilaka, [e] sakoemaha pangandika
Pangeran, djeung sakoemaha soempah
Pangeran ka darinja teja; estoe disoe-
16 kěrkeun angot pisan. 'Tidinja Pangeran
ngajakeun [f] hakim-hakim; seug [g] koe
eta disalamětkeun ti leungeun noe nga-
17 rarampog ka maranehanana. 'Tatapi ka
hakim-hakimna ge eta hanteu noeroet;
anggoer [h] djarinah, noeroet ka aällahan,
sarta disarěmbah; gantjang těměn eta
teh njalingkir tina djalan, noe dilakonan
koe karoehoenna, djalan noeroet ka tim-
balan Pangeran teja; ari ijeu teu mi-
18 lampah kitoe. 'Sarta satijap-tijap Pa-
ngeran ngajakeun hakim keur marane-
hanana, geus kitoe Pangeran njarěngan
ka eta hakim, sarta njalamětkeun ma-
ranehanana tina leungeun moesoeh-moe-
soehna, sapandjang djoeměněng eta ha-
kim; karana Pangeran [i] handjakaleun
tina gěgěroenganana, tina sabab noe
njarěděkkeun djeung noe ngagěntjet ka
19 maranehanana.'Děmi geus kitoe, mangsa
hakim teh geus poepoes, seug aloen-
doer, lěbar deui lampahna, [j] ngoeng-
koelan ka kolot-kolotna; los leumpang,
noeroet ka aällahan, dibarakti sarta di-
sarěmbah; hanteu mitjeun pagaweanana
20 atawa lampahna noe heuras. 'Ladjěng
Pangeran djadi běndoe ka Israil; ari
pangandikana: Sapedah eta bangsa [k]
ngarěmpak pěrdjangdjian kami, anoe
koe kami ditimbalkeun ka karoehoenna,
sarta hanteu noeroet ka parentah kami,
21 'noe matak kami sabalikna moal toe-
loej njingkirkeun ti hareupeunana djalma
hidji-hidji atjan, bangsa noe dikarikeun
22 koe Josoea keur waktoe maot; 'noe
dipalar, dek njoba-njoba Israil koe lan-
taran eta, daekeun ngestoekeun djalan
Pangeran, sarta ngalakonan, sakoemaha
ngestoekeunana karoehoenna, atawa
23 hanteu. 'Seug eta bangsa-bangsa koe
Pangeran diarantěp, hanteu tereh di-
singkahkeun, djeung hanteu dipaparin-
keun ka panangan Josoea.

a p. 3 : 7; 8 : 33. b p. 10 : 6, 13. c p. 3 : 7; 1 Radj. 11 : 5. d 5 Moesa 32 : 30. e 3 Moesa 26 : 17; 5 Moesa 28 : 25. f 5 Moesa 17 : 9, 12. g p. 3 : 9, 15. h 2 Moesa 34 : 16. i p. 10 : 16. j 2 Moesa 32 : 7. k Jos. 23 : 16.

## PASAL 3.

Nja ijeu bangsa-bangsa, noe diarantěp
koe Pangeran, [a] kěrsa njoba-njoba
Israil koe lantaran eta, nja eta saloba-
na noe teu pati njarahoëun dina sakabeh
2 pěrang Kanaän teja; 'ngan soepaja
toeroenan-toeroenan Israil pada njaho,
sangkan pada diadjar pěrang, soema-
3 wonna noe teu njarahoëun ti tadina: 'lima
gěgědoeg oerang Pělisti, djeung sakabeh
oerang Kanaän, oerang Sidon djeung
oerang Hiwi, noe tjitjing di goenoeng
Libanon, ti sěmět goenoeng Baäl-Her-
mon těpi ka pělěbah [b] asoep ka Hamat.
4 'Nja eta noe djadi lantaran njoba-njoba
Israil, soepaja kanjahoan daekeun noe-
roet hanteuna kana timbalan Pangeran,
noe koe andjeunna ditimbalkeun ka
karoehoenna, koe lantaran Moesa teja.
5 'Ari oerang Israil tjaritjingna [c] di tě-
ngah oerang Kanaän, oerang Het, oe-
rang Emor, oerang Pares, oerang Hiwi
6 djeung oerang Jěboes; 'ari [d] anak eta
noe awewe koe oerang Israil ditjokot
keur pipamadjikaneunana, sarta anak
sorangan noe awewe dibikeun ka anak
eta noe lalaki; toer ngabarakti ka aäl-
lahanana.

a p. 2 : 22. b 4 Moesa 13 : 22. c p. 1 : 21, 29, 30. d 2 Moesa 34 : 16; 5 Moesa 7 : 3.

7 Ari oerang Israil marigawe noe go-
reng di pajoeneun Pangeran, djeung mo-
pohokeun ka Pangeran Allahna, sarta
ngabarakti [a] ka Baäl-Baäl djeung ka
8 Astarta-Astarta.'Tidinja Pangeran [b] djadi
běndoe ka Israil, sarta disěrahkeun ka
leungeun Koesan-Risataim, radja Meso-
potami; seug oerang Israil pada nga-
woela ka Koesan-Risataim teh meunang

9 dalapan taoen. 'Toeloej oerang Israil
[c] sasambat ka Pangeran; geus kitoe
Pangeran ngajakeun hidji poerah noe-
loeng pikeun oerang Israil, noe njala-
mĕtkeun ka darinja, nja eta [d] Otniël
poetra Kĕnas, anoe saderek Kaleb sa-
10 handapeun teja. 'Ari eta teh [e] diling-
gihan Roh Pangeran; seug ngahakiman
ka Israil. Toeloej boedal pĕrang; ari
Koesan-Risataim, radja Mesopotami teh,
koe Pangeran diselehkeun ka panangan
Otniël, malah pananganana djadi ka-
11 wasa ka Koesan-Risataim teh. 'Geus
kitoe tanah teh [f] kĕrta, opat poeloeh
taoen lilana; toeloej Otniël poetra Kĕnas
teja poepoes.

*a* p. 2 : 11, 13. *b* p. 2 : 14. *c* p. 4 : 3; 6 : 6; 10 : 10. *d* p. 1 : 13. *e* p. 6 : 34. *f* Jos. 14 : 15; p. 5 : 31; 8 : 28.

12 Tidinja oerang Israil [a] marigawe deui
noe goreng di pajoeneun Pangeran; la-
djĕng Pangeran ngoewatkeun Eglon, ra-
dja Moab, naloekkeun Israil, tina sabab
marigawe noe goreng di pajoeneun Pa-
13 ngeran.'Seug eta ngoempoelkeun oerang
Amon djeung Amalek ka dirina, bral
mangkat, pek ngelehkeun Israil, djeung
meunangkeun [b] nagara pakormaän teja.
14 'Tidinja oerang Israil pada ngawoela
ka Eglon, radja Moab, meunang dalapan
15 wĕlas taoen. 'Toeloej oerang Israil sa-
sambat ka Pangeran; geus kitoe Pa-
ngeran ngajakeun deui hidji poerah noe-
loeng pikeun maranehanana, nja eta
Ehoed poetra Gera, kaom Binyamin,
[c] djalma ngedekeun. Hidji mangsa oe-
rang Israil ngirimkeun paseba ka Eglon,
16 radja Moab, koe lantaran Ehoed. 'Pek
Ehoed ngadamĕl hidji pĕdang pikeun
pribadina,sarta seukeut kentja-katoehoe,
pandjangna saästa; seug disoren sabeulah
ti katoehoe, sadjĕroeün raksoekanana.
17 'Toeloej ngahatoerkeun eta paseba ka
Eglon, radja Moab. Ari Eglon teh djalma
18 lintoeh katjida. 'Ari geus kitoe, sapa-
rantos ngahatoerkeun paseba teh, seug
djalma-djalma noe marawa paseba koe
19 Ehoed didjadjapkeun.'Tidinja andjeunna
malik ti paärtjaän noe di Gilgal, nga-
deuheus deui, sarta oendjoekan kijeu:
Noen radja! simkoering gadoeh piha-
toereun rasijah. Ari saoerna: Tjitjing!
Heg sakabeh noe keur madĕp baridjil
20 ti pajoeneunana. 'Sor Ehoed ngadeu-
keutan ka radja; kabĕnĕran radja keur
tjalik di loteng paniisan, noe keur an-
djeunna pribadi. Pok Ehoed mihatoer:
Simkoering ngĕmban pangandika Allah
ka andjeun. Neut radja ngadĕg ti pang-
21 tjalikan. 'Heug Ehoed njodorkeun pana-
nganana ti kentja, pek njandak pĕdang ti
sabeulah katoehoe, bari ditĕwĕkkeun sa-
22 kali ka beuteung radja; 'datang ka perah
ge aboes, kabawa koe seuseukeut, sarta
gadjihna njĕpot seuseukeut; karana eta
pĕdang teu ditjaboet ti beuteungna, sarta
23 parat ka toekangna. 'Djol Ehoed ka
loewar kana emper, sarta meundeutkeun
panto loteng satoekangeunana, bari di-
24 koentji sakali. 'Sanggeus Ehoed ka loe-
war, abdi-abdi radja daratang, sarta
narendjo, doemadakan, panto loteng di-
koentji; pok ngaromong: Tangtoe an-
djeunna keur [d] noeroeban dampalna di
25 kamar paniisan. 'Toeloej pada ngadago-
dago datang ka djengkelna; wĕt taja
noe moekakeun panto loteng; toeloej
njokot koentjina, bari diboekakeun; doe-
madakan, djoeraganana ngalondjor dina
26 dasar, sarta maot. 'Ari Ehoed minggat
sabot eta keur pada ngadaweung, sarta
andjeunna ngaliwat paärtjaän teja; kĕ-
27 bat minggatna ka Sira. 'Ari geus kitoe,
sasoempingna [e] seug nijoep sangkakala
di pigoenoengan Epraim; bral oerang
Israil arijang, ngiring andjeunna, taroe-
roen ti pigoenoengan; ari andjeunna ti
28 heulaeunana. 'Pok Ehoed misaoer ka
darinja: Geura naloetoerkeun ka kami;
karana moesoeh maraneh, oerang Moab,
koe Pangeran geus diselehkeun ka leu-
ngeun maraneh. Bral arijang, naloetoer-
keun Ehoed. Toeloej meunangkeun [f] sa-
gala peupeuntasan tji Jordan ka Moab,
29 sarta taja noe dibere meuntas. 'Pek
pada njabĕtan oerang Moab dina mangsa
eta, kira-kira salaksa djalma, kabeh
montok sarta kabeh djalma digdjaja;
30 taja noe minggat hidji-hidji atjan. 'Djadi
Moab teh ditoendoekkeun dina mangsa
eta di handapeun leungeun Israil. Geus
kitoe tanah teh kĕrta, dalapan poeloeh
taoen lilana.

*a* p. 4 : 1; 6 : 1; 10 : 6; 13 : 1. *b* p. 1 : 16. *c* p. 20 : 16. *d* 1 Sam. 24 : 4. *e* p. 6 : 34. *f* p. 7 : 24; 12 : 5.

31 Sanggeusna Ehoed aja [a] Samgar poetra
Anat; nja eta njabĕtan oerang Pĕlisti,
gĕnĕp ratoes djalma, koe paneunggeul
sapi. Djadi eta ge njalamĕtkeun Israil.

*a* p. 5 : 6.

## PASAL 4.

Tidinja oerang Israil [a] marigawe deui
noe goreng di pajoeneun Pangeran,
2 sanggeus Ehoed poepoes. 'Toeloej koe
Pangeran disĕrahkeun ka leungeun [b]
Jabin, radja Kanaän, noe ngaradjaän
di Hasor; ari kapala baladna Sisĕra,
sarta nja eta tjalikna di Haroset oerang
3 kapir. 'Geus kitoe oerang Israil sasambat
ka Pangeran; karana eta radja boga
salapan ratoes kareta beusi, sarta radja
teh nganijaja ka oerang Israil sakamakama,
doewa poeloeh taoen lilana.

*a* p. 3 : 12. *b* Jos. 11 : 1.

4 Aja hidji nabi istri, djĕnĕngan Dĕbora,
garwa Lapidot; nja eta noe ngahaki-
5 man ka Israil dina mangsa eta. 'Ari
tjalikna di handapeun tangkal korma
Dĕbora, di antara Ramah djeung Bet-El,
di pigoenoengan Epraim; sarta oerang
Israil [a] sok marĕk ka andjeunna, njijar
6 bĕbĕnĕran. 'Toeloej Dĕbora miwarangan
ngala [b] Barak poetra Abinoam, ti Kedes-
Naptali; seug dilahiran kijeu: Ijeu aja
timbalan Pangeran, Allah Israil: Maneh
geura leumpang, oenggah ka goenoeng
Tabor, djeung koedoe mawa salaksa
djalma, oerang Naptali djeung oerang
7 Sĕboeloen. 'Ari kami teh ka maneh, ka
tji Kison, dek narik eta Sisĕra, kapala
balad Jabin, barĕng karetana djeung
sapirang-pirang balana, bari seug dise-
8 lehkeun ka leungeun maneh. 'Ari pihatoer
Barak ka Dĕbora: Madak andjeun
njarĕngan ka kaoela, soemangga kaoela
leumpang; sawangsoelna, madak teu disarĕngan
koe andjeun mah, kaoela moal
9 leumpang. 'Saoer Dĕbora: Hade, kaoela
tangtoe miloe; tatapi eta djalan, anoe
bakal dilakonan koe sampejan, moal
matak hormat ka diri sampejan; karana
Pangeran ĕngke njĕrahkeun Sisĕra ka
leungeun awewe. Toeloej Dĕbora dangdan,
bral angkat sarĕng Barak ka Ke-
10 des. 'Tidinja koe Barak kaom Sĕboeloen
djeung Naptali disaoer sina koempoel
ka Kedes. Bral Barak angkat, diiring
salaksa djalma; sarta Dĕbora njarĕngan
11 angkat. 'Ari Heber, bangsa Kain, geus
misahkeun maneh ti bangsa Kain, [c] ti
anak-poetoe Hobab, dahoewan Moesa
teja, sarta geus masangkeun himahna
sĕmĕt ki pasang noe di Saänaim, anoe
12 deukeut Kedes. 'Tidinja aja noe ngoeninga
ka Sisĕra, jen Barak poetra Abinoam
geus oenggah ka goenoeng Tabor.
13 'Gantjang Sisĕra ngoempoelkeun sakabeh
karetana, salapan ratoes kareta
beusi, djeung sakabeh bala noe ngiring,
ti Haroset oerang kapir ka tji Kison.
14 'Pok Dĕbora misaoer ka Barak: Geura
dangdan; karana nja dina poë ijeu Pangeran
bakal njelehkeun Sisĕra ka panangan
sampejan. Estoe Pangeran noe
djĕngkar ti heulaeun sampejan. Djoet
Barak loengsoer ti goenoeng Tabor, di-
15 iring salaksa djalma. 'Ladjĕng Pangeran
[d] ngagoedjroedkeun Sisĕra, djeung sakabeh
kareta, sarta sawadya-baladna, koe
seuseukeut pĕdang, di hareupeun Barak.
Djoet Sisĕra toeroen ti karetana, boer
16 kaboer badarat. 'Ari Barak teh ngoedag-ngoedag,
njoesoel kareta djeung njoesoel
wadya-balad, tĕpi ka Haroset oerang kapir
teja; ari sawadya-balad Sisĕra tinggolepak
koe seuseukeut pĕdang; [e] teu
kari hidji-hidji atjan.

*a* 5 Moesa 17 : 8, 9. *b* 1br. 11 : 32. *c* p. 1 : 16. *d* 2 Moesa 14 : 24. *e* p. 3 : 29.

17 Dĕmi Sisĕra kaboer badarat ka himah
Jael, pamadjikan Heber, bangsa Kain
teja. Karana antara Jabin, radja Hasor,
djeung anak-intjoe Heber, bangsa Kain
18 teja, hade. 'Djol Jael bidjil, mapagkeun
Sisĕra, bari mihatoer: Mangga sindang,
djoeragan! mangga sindang ka koering;
poma oelah sijeun-sijeun. Seug sindang
ka Jael ka djĕro himah; toeloej koe Jael
19 disimboetan. 'Pok Sisĕra misaoer ka
Jael: Tjing, kaoela bere tjai saeutik
inoemeun; karana kaoela keur halabhab.
Gantjang Jael moekakeun hidji wadah
dieusi tji-soesoe, sor dihatoeranan, bari
20 seug disimboetan. 'Saoerna deui ka Jael:
Njai moedoe toenggoe dina lawang himah;
geus kitoe, oepama aja noe datang
sarta nanja ka njai, kijeu pokna: Aja
djalma di dijeu? moedoe ngadjawab:
21 Teu aja. 'Tidinja Jael, pamadjikan Heber
teh, njokot hidji pantjoeh himah,
djeung leungeunna njĕkĕl paloe, seug
asoep ka Sisĕra lalaoenan; pek pantjoeh
teh ditantjĕbkeun dipaloe kana palipisanana,
tĕroes kana taneuh. Kabĕnĕran
Sisĕra keur tibra, djeung tjape; toeloej
22 paeh. 'Djĕboel Barak, keur ngoedag
ka Sisĕra; djol Jael bidjil mapagkeun,
bari mihatoer ka Barak: Mangga tjalik,

koering ka andjeun rek noedoehkeun
djalma noe keur ditejangan koe andjeun.
Seug Barak tjalik ka Jael; doemadakan,
Sisĕra keur ngalondjor, geus paeh, djeung
pantjoehna nantjĕb keneh dina palipi-
23 sanana. 'Tah, kitoe Jabin, radja Kanaän,
dina poë eta [a] koe Allah ditoendoek-
24 keun di hareupeun oerang Israil. 'Sarta
leungeun oerang Israil beuki lila beuki
beurat nindihanana ka Jabin, radja Ka-
naän teh, tĕpi ka Jabin, radja Kanaän,
koe oerang Israil dibasmi. *a* p. 8:28.

## PASAL 5.

Dina poë eta Dĕbora [a] njanji djeung
Barak poetra Abinoam, kijeu saoerna:
*a* 2 Moesa 15:1, 20.

2 Sabab aja djĕdjĕr ngadjĕdjĕran Israil,
sabab djalma-djalma saroekaeun priba-
di, geura njaloekoerkeun ka Pangeran!
3 'Eh para radja! geura rareungeukeun; eh
para pangkat! geura rarĕgĕpkeun. Ijeu
kaoela sĕdja njanji ka Pangeran; sĕdja
moedji ka Pangeran, Allah Israil.
4 Noen Pangeran, [a] waktoe andjeun
mijos ti Seir, basa andjeun ngadampal
ti tĕgal Edom teja, boemi teh ojag, toer
langit njaktjlakan, nja mega-mega njak-
5 tjlakan tjai. 'Goenoeng-goenoeng [b] ala-
djoer bawaning sijeun Pangeran; komo
Sinai teja bawaning sijeun Pangeran,
Allah Israil. *a* 5 Moesa 33:2. *b* Djab. 68:9; 97:5.
6 Keur djaman [a] Samgar poetra Anat
teja, keur mangsa Jael djalan-djalan
saroewoeng; ari noe njaraba toeroet dja-
7 lan sisimpangan. 'Soewoeng bopati di
Israil, estoe sĕpi, dongkap ka ngadĕg
kaoela, Dĕbora; dongkap ka kaoela
8 ngadĕg iboe di Israil. 'Ari eta milih aäl-
lahan, [b] noe alanjar; seug aja pĕrang
dina panto nagara-nagara. [c] Na kapang-
gih kĕpĕng atawa toembak sadjĕro opat
laksa di Israil? *a* p. 3:31. *b* 5 Moesa 32:17.
*c* 1 Sam. 13:19, 22.
9 Hate kaoela kana kadjĕnĕngan di
Israil, noe saroekaeun pribadi di djalma-
djalma. Geura njaloekoerkeun ka Pa-
10 ngeran! 'Eh [a] noe taroenggang kalde
bodas, noe tjaralik dina pramedani,
djeung noe laleumpang di djalan! geura
11 pada tjatjarita. 'Djaoeh ti sora barisan,
antara tampian-tampian, di dinja koedoe
pada mitjamtjamkeun kaädilan Pange-
ran, kaädilaning njĕpĕngna kawasa di
Israil. Di dinja oemat Pangeran taroe-
roen ka panto-panto. *a* p. 10:4.
12 Geura njaring, geura njaring, Dĕbora!
geura njaring, geura njaring, ngoetjap-
keun njanjian! Geura hoedang, Barak!
bojongan geura bojong, eh poetra Abi-
13 noam! 'Harita toeroen saoerang noe
kari ti noe pada moelja sarĕng ti djalma
loba; Pangeran noe loengsoer pikeun
14 kaoela, ngalawan noe pada pĕrkosa. 'Ti
Epraim daratang noe akarna [a] di Ama-
lek; toekangeun maneh, Binyamin! reu-
djeung bangsa-bangsa maneh; ti Makir
laloengsoer kadjĕnĕngan, djeung ti Sĕ-
boeloen noe njarangking iteuk kasena-
15 patian. 'Sarta para kapala Isaskar mi-
loe djeung Dĕbora; satjara Isaskar, nja
kitoe pisan Barak; diinditkeun ka lĕ-
bak, ngiring andjeunna. Sisi waloengan-
waloengan Roebin rarosa teuing nim-
16 bang-nimbang ati. 'Naha maneh dijoek
bae di antara karapjak domba, ngade-
ngekeun soeling baris [b] ingon-ingon?
Satoeroet waloengan-waloengan Roebin
17 rarosa teuing ngira-ngira ati. 'Gilad tĕ-
tĕp bae peuntaseun tji Jordan; sarta
ari Dan teh, naha ngaroengroeng dina
kapal-kapal? Aser tjitjing bae [c] di ba-
sisir laoet, sarta tĕtĕp sisi palaboea-
18 nana. 'Sĕboeloen mah bangsa tega ka
patina, wani paeh; kitoe deui Naptali,
di ĕnggon laloehoer di tĕgal. *a* p. 12:15.
*b* 4 Moesa 32:1. *c* 1 Moesa 49:13.
19 Moeroeboel radja-radja, pada mĕra-
ngan; harita marĕrangan para radja
Kanaän, [a] di Taänak, sisi tjai Mĕgido;
20 teu mareunang kaoentoengan perak. 'Aja
noe mĕrangan ti langit, nja bentang-
bentang pada mĕrangan ka Sisĕra ti
21 djalan-djalanna. 'Tji Kison noe malid-
keun inja; [b] tji Kison teh tjai koena
pisan. Eh njawa! masing koewat nja
22 nintjak. 'Harita talapok koeda kotoplak,
tina sabab tjongklang, diloempatkeun
23 koe djalmana noe garagah. 'Geura sa-
rapa Meros, soer timbalan Malaikat Pa-
ngeran; sing angĕt nja njarapa priboe-
mina, sabab teu daratang ngabantoe
Pangeran, ngabantoe Pangeran mĕra-
ngan noe pada pĕrkosa. *a* Jos. 17:11.
*b* p. 4:7, 13.
24 Sing salamĕt di pĕlĕbah sakabeh awewe
eta Jael, bodjo Heber, bangsa Kain; sing
salamĕt eta di pĕlĕbah sakabeh awewe

25 noe dina himah! 'Mentana tjai, ana sok
tji-soesoe; [a] dina toewoeng noe moelja
26 ngahatoerkeunana mantega. 'Leungeun-
na [b] sor njĕkĕl pantjoeh, djeung leu-
ngeunna katoehoe njabak paloe toekang
digawe; pek Sisĕra dipaloe, dipekprek
sirahna; dipantjoeh, ditiir palipisanana.
27 'Dina antara soekoena eta teh ngaram-
poejoek, roeboeh, ngadjoprak; dina an-
tara soekoena eta teh ngarampoejoek,
roeboeh; ĕnggonna ngarampoejoek, di
dinja roeboehna, misan. *a* p. 4:19. *b* p. 4:21.
28 Aja noe mĕlong tina djandela, bari nga-
djĕrit; nja iboe Sisĕra noe ngadjĕrit tina
sarigsig: Koe naon karetana disĕlang da-
tangna? Naha wĕt lila goeroedoeg kare-
29 tana? 'Pok njai-njaina noe palintĕr nga-
wangsoel, dalah andjeunna ngabalĕs sa-
30 oerna pribadi: 'Tangtoe aja beubeuna-
nganana, keur pada ngabagi djarahan;
hidji pamĕgĕt hidji istri doewa istri se-
wang. Bade Sisĕra djarahan anggoan
warna roepana, djarahan anggoan war-
na roepana beunang njongket; anggoan
warna roepana beunang njongket loe-
war-djĕrona, baris poendoek djarahan.
31 Tah, sadajana moesoeh andjeun, Pa-
ngeran! moedoe digĕmpoer sakitoe. Sa-
balikna, noe pada njaäh ka andjeunna, [a]
sing djadi sapĕrti sarangenge, ana bidjil
djeung kahibaranana.
[b] Geus kitoe tanah teh kĕrta, opat
poeloeh taoen lilana. *a* Sil. 4:18; Mat.
13:43. *b* p. 3:11.

## PASAL 6.

Tidinja oerang Israil [a] marigawe deui
noe goreng di pajoeneun Pangeran;
toeloej koe Pangeran diselehkeun ka
leungeun Midian, toedjoeh taoen lilana.
2 'Sarta leungeun Midian djadi kawasa ka
Israil. Tina sabab Midian teh [b] oerang
Israil njarijeun keur dirina eta lijang-
lijang anoe dina goenoeng-goenoeng,
sarta goeha-goeha djeung ĕnggon noe
3 rareugreug. 'Ari geus kitoe, satijap-tijap
Israil geus njĕbar, [c] raboel oerang Mi-
dian, oerang Amalek djeung oerang we-
4 tan, pada ngaboeroedoeg ka Israil; 'sarta
masanggrahan, migawe goreng ka Israil,
toer ngaroeksakkeun kahasilan taneuh,
tĕpi ka maneh datang ka nagara Gasa;
djeung teu ngarikeun kahiroepan di Is-
rail, boh domba, boh sapi, boh kalde.
5 'Karana daratangna mawa ingon-ingonna
djeung himah-himahna, ngaleut [d] saiba-
rat simeut lobana; ari djalmana djeung
ontana taja bilanganana; pangdatangna
6 kana tanah karĕp ngararoeksak. 'Waloe-
rat tĕmĕn Israil tina sabab Midian teh.
[e] Toeloej oerang Israil sasambat ka Pa-
ngeran. *a* p. 3:12. *b* 1 Sam. 13:6. *c* 5 Moesa
28:33. *d* p. 7:12. *e* p. 3:9.
7 Dĕmi geus kitoe, mangsa oerang Is-
rail sasambat ka Pangeran tina hal pĕr-
8 kara Midian teja, 'ladjĕng Pangeran mi-
warang hidji nabi ka oerang Israil; seug
eta ngalahir ka darinja: Kijeu timbalan
Pangeran, Allah Israil: Maraneh koe
kami diinditkeun ti Mĕsir, dika-loewar-
9 keun ti imah koemawoela. 'Sarta ma-
raneh koe kami dileupaskeun ti leungeun
oerang Mĕsir, djeung ti leungeun saka-
beh noe nganijaja ka maraneh; eta teh
koe kami didjongklokkeun ti hareupeun
maraneh, sarta tanahna koe kami di-
10 paparinkeun ka maraneh; 'djeung kami
nimbalan ka maraneh: Ijeu kami Pa-
ngeran, Allah maraneh; [a] poma oelah
ibadah ka aällahan oerang Emor, noe
tanahna diĕnggonan koe maraneh. Ta-
tapi maraneh hanteu noeroet ka paren-
tah kami. *a* 2 Radj. 17:35.
11 Tidinja soemping Malaikat Pangeran,
gek linggih handapeun kijara, noe aja
di nagara Opra, bogana Joas, bangsa
Abiëser; kabĕnĕran Gidion, poetra Joas,
keur noetoe tarigoe dina bak pamĕ-
rĕsan anggoer, dek disingkoerkeun tina
12 sabab Midian. 'Toeloej Malaikat Pa-
ngeran teh nembongan ka Gidion, bari
ngalahir ka dinja: Eh djalma gagah-
pĕrkosa! [a] Pangeran noe njarĕngan ka
13 maneh. 'Pioendjoek Gidion ka andjeunna:
Noen Goesti! manawi jaktos Pangeran
njarĕngan ka koering sadaja, koe naon
koering pada mĕndakan sakoer noe kijeu
pĕtana? Sarĕng di mana sadajana moe-
djidjatna, noe ditjarijoskeun ka koering
sadaja koe sĕpoeh-sĕpoeh, saoerna: Estoe
oerang koe Pangeran diinditkeun ti Mĕ-
sir? Mapan ajeuna koering sadaja geus
pada ditilar koe Pangeran, sarĕng dise-
14 lehkeun ka leungeun Midian. 'Ret Pa-
ngeran ningali ka Gidion, bari nimba-
lan: Geura leumpang, make ijeu kakoe-
watan maneh; koedoe njalamĕtkeun Is-
rail ti leungeun Midian; [b] ijeu kami noe

15 miwarang maneh. 'Pioendjoekna deui:
Noen Goesti! nganggo naon koering nja-
lamětkeun Israil teh? Salěrěsna, bangsa
koering pangwaloeratna di kaom Mě-
nase, sarěng diri koering teh pangngo-
16 rana di saeusi-imah poen bapa. 'Děmi
timbalan Pangeran ka Gidion: Sabab
kami njarěngan ka maneh, noe matak
Midian teh koe maneh tangtoe diěleh-
17 keun, [c] sapěrti djalma saoerang. 'Pioen-
djoekna deui: [d] Madak koering měndak
koernija dina sotja andjeun, moegi ma-
parin tanda ka koering, jen estoe an-
18 djeun noe ngandika ka koering. 'Moegi
[e] oelah ladjěng ti dijeu, dongkap ka
koering wangsoel deui ka andjeun, nga-
bantoen hatoeran koering, sarěng di-
sanggakeun ka pajoeneun andjeun. Tim-
balanana: Kami dek tětěp, těpi ka ma-
19 neh datang deui. 'Bral Gidion moelang,
pek njadijakeun hidji anak ěmbe, djeung
roti teu ragian, tipoeng saepa; laoekna
diwadahan koe hidji boboko, ari tjaina
diwadahan koe parijoek; geus kitoe di-
bawa ka andjeunna, ka handapeun kijara
20 teja, bari dihatoerkeun sakali. 'Nimba-
lan Malaikat Allah ka Gidion: Tjokot
koe maneh ijeu laoek djeung ijeu roti
teu ragian teh, sok teundeun dina eta
batoe tjadas, sarta tjaina bahekeun.
21 Prak Gidion milampah kitoe. 'Toeloej
Malaikat Pangeran njodorkeun toeng-
toeng tětěkěn, noe ditjěkěl koe pana-
nganana, pek diantělkeun ka eta laoek
djeung ka eta roti teu ragian, [f] seug
bidjil seuneu tina eta batoe karang,
ngalěboer eta laoek djeung eta roti teu
ragian; lěs Malaikat Pangeran ngaleungit
22 ti hareupeunana. 'Ana Gidion geus tě-
rangeun, jen eta teh Malaikat Pange-
ran, pok Gidion oendjoekan: [g] Alah
Goesti Pangeran, rehing koe sabab koe-
ring mireungeuh Malaikat Pangeran, sa-
23 rěng papajoen-pajoen! 'Ari timbalan Pa-
ngeran ka Gidion: [h] Maneh sing sěnang
ati; oelah sijeun-sijeun; maneh moal
24 paeh. 'Toeloej Gidion di dinja ngadaměl
hidji altar bade ka Pangeran, sarta disě-
boetkeun Pangeran maparin kasěnangan;
těpi ka mangsa ajeuna aja keneh di
Opra, nagara bangsa Abiěser. *a* Loek. 1:28.

*b* 1 Sam. 12:11; Ibr. 11:32. *c* 4 Moesa 14:15.
*d* 1 Moesa 18:3. *e* p. 13:15. *f* 3 Moesa 9:24.
*g* p. 13:22. *h* Dan. 10:19.

25 Ari geus kitoe, dina peuting eta Pa-
ngeran nimbalan ka Gidion: Tjokot koe
maneh hidji sapi ngora lalaki, bogana
bapa maneh, nja eta sapi noe kadoewa,
noe oemoer toedjoeh taoen teja; sarta
koedoe ngaroentoehkeun altar Baäl, anoe
bapa maneh, djeung [a] ari Aserana, noe
26 noengkoelan eta, koedoe kadek. 'Toeloej
koedoe njijeun hidji altar baris ka Pa-
ngeran, Allah maneh, dina poentjak ijeu
ěnggon wěwěg, noeroetkeun atoeranana;
seug koedoe njokot sapi noe kadoewa
teja, pek ngoerbankeun koerban doe-
roekan, make kai Asera, beunang ma-
27 neh ngadek teja. 'Tidinja Gidion njandak
badega, sapoeloeh djalma, prak milam-
pah sakoemaha pangandika Pangeran
ka andjeunna teja. Ari geus kitoe, sape-
dah sijeuneun koe ahli ramana djeung
koe djalma nagara eta, ngalampahkeun
kitoe ti beurang, noe matak dilampah-
28 keun ti peuting. 'Ana djalma nagara
eta isoek-isoek haroedang, doemadakan,
altar Baäl geus aja noe ngabongkar,
djeung Aserana, noe noengkoelan eta,
geus aja noe ngadek; samalah sapi lalaki
noe kadoewa teja geus dikoerbankeun
29 dina altar beunang njijeun anjar. 'Seug
pada ngomong djeung batoerna: Na saha
noe migawe pěrkara kitoe? Toeloej na-
tanjakeun sarta noengtik-noengtik. Aja
noe ngaromong, Gidion poetra Joas noe
30 migawe pěrkara kitoe. 'Tidinja djalma
nagara eta ngaromong ka Joas: Eta
poetra sampejan bidjilkeun, dek dipae-
han; sabab ngabongkar altar Baäl, djeung
sabab Asera, noe noengkoelan eta, koe
31 manehanana dikadek. 'Děmi saoer Joas
ka sakoer noe aja di hareupeunana: Naha
maraneh dek mangmadoeankeun Baäl?
atawa hajang noeloeng ka dinja? Saha-
saha noe mangmadoeankeun eta, bakal
dipaehan, isoek ijeu keneh. Oepama ěnja
eta teh Allah, sina padoe koe maneh,
32 pedah aja noe ngabongkar altarna. 'Mana
Gidion dina poë harita koe ramana disě-
boet Jěroeb-Baäl; saoerna: Baäl sina pa-
doe ka dinja, pedah ngabongkar altarna.
*a* p. 3:7.

33 Ari oerang Midian, oerang Amalek
djeung oerang wetan teja karoempoel
sarerejana; toeloej mareuntas, seug ma-
34 sanggrahan di lěbak Jisrel. 'Tidinja [a] Roh
Pangeran toeměrap ka Gidion; [b] pek

nijoep sangkakala; teulila bangsa Abiëser
35 geus koempoel ngiring andjeunna. 'Sarta
Gidion ngoetoesan ngidĕran sakaom Mĕ-
nase; seug eta oge koempoel ngiring
andjeunna; kitoe deui ngoetoesan ngidĕ-
ran kaom Aser, Sĕboeloen djeung Nap-
tali; bral pada arindit nĕpangan Gidion.
36 'Djeung deui Gidion oendjoekan ka Allah:
Madak jaktos andjeun kĕrsa njalamĕt-
keun Israil koe lantaran koering, sakoe-
37 maha pangandika andjeun teja, 'ijeu
noen, koering sĕdja neundeun hidji koelit
domba boeloean dina pangirikan; oe-
pami aja tji-iboen dina koelit woeng-
koel, doepi di saloewar taneuh mah toe-
hoer, koering teh tĕrang, estoe andjeun
kĕrsa njalamĕtkeun Israil koe lantaran
koering, sakoemaha pangandika andjeun
38 teja. 'Nja kitoe djadina. Ari isoekna
gantjang Gidion tanghi, pek koelit teh
dipeureut, tji-iboen dipĕrĕskeun tina koe-
39 lit, tjaina satoewoeng pinoeh. 'Toeloej
Gidion oendjoekan deui ka Allah: [c] Moegi
oelah djadi bĕndoe ka koering, rehing
koering oendjoekan sakali deui bae;
moegi koering diwidian njoba sakali deui
bae koe koelit teh; ajeuna koelitna
woengkoel moegi sina toehoer, doepi di
saloewar taneuh mah moegi aja tji-iboen.
40 'Seug Allah midamĕl kitoe dina peuting
eta; ari koelit teja woengkoel toehoer,
dĕmi di saloewar taneuh mah aja tji-
iboen. [a] p. 3 : 10; 11 : 29. [b] p. 3 : 27. [c] 1 Moesa 18 : 30.

## PASAL 7.

Tidinja [a] Jĕroeb-Baäl, nja eta Gidi-
on, isoek-isoek dangdan, kitoe deui
sakabeh djalma noe ngiring; toeloej
masanggrahan sisi soemoer Harod; ari
pasanggrahan Midian aja di kalereun
andjeunna, lĕbah pasir More, dina lĕbak.
[a] p. 6 : 32.

2 Geus kitoe Pangeran nimbalan ka Gi-
dion: Djalma noe ngareudjeungan ka
maneh loba teuing, kami moal njeleh-
keun Midian ka leungeun eta, soepaja
Israil oelah ngagoengkeun maneh nga-
leuwihan kami, ngomong kijeu: [a] Aing
disalamĕtkeun soteh koe leungeun sora-
3 ngan. 'Mana ajeuna geura ngoewarkeun,
sing kadenge koe djalma-djalma, kijeu
nja pok: [b] Saha-saha noe sijeun atawa
inggis, geura balik bae, oendoer ti pigoe-
noengan Gilad. Seug tina bala doewa
laksa doewa reboe noe balik, kari salaksa
djalma. [a] 5 Moesa 8 : 17. [b] 5 Moesa 20 : 8.
4 Nimbalan deui Pangeran ka Gidion:
Djalma teh masih loba teuing; koe ma-
neh bawa toeroen ka tjai; seug koe
kami rek dipangnjobakeun di dinja; ari
geus kitoe, mana-mana noe koe kami
ditimbalkeun ka maneh: Ijeu noe pi-
leumpangeun djeung maneh, nja eta
koedoe leumpang djeung maneh; sarta
sakoer noe koe kami ditimbalkeun ka
maneh: Ijeu teh moal pileumpangeun
djeung maneh, nja eta oelah leumpang.
5 'Prak djalma-djalma koe Gidion ditjan-
dak toeroen ka tjai; seug Pangeran nim-
balan ka Gidion: Sakoer noe ngaleta-
kan tjai sapĕrti andjing ngaletakanana,
koedoe pisahkeun woengkoelkeun; ki-
toe deui sakoer noe tapak-toeoer baris
6 nginoem. 'Ari geus kitoe, rejana noe
ngaletak, koe leungeun dika-soengoet-
keun, tiloe ratoes djalma; dĕmi djalma
sadjaba ti eta kabeh tapak-toeoer baris
7 nginoem tjai. 'Nimbalan Pangeran ka
Gidion: Kami rek njalamĕtkeun ka ma-
raneh [a] koe lantaran eta tiloe ratoes
djalma noe ngaletakan, sarta Midian teh
tangtoe koe kami diselehkeun ka leu-
ngeun maneh; ari djalma noe loba mah
8 sina maroelang saĕnggon-ĕnggonna. 'Ti-
dinja djalma pada njokot pibĕkĕleun,
sarta dibawa; kitoe deui tarompet-ta-
rompetna; ari oerang Israil noe loba
pidjoeroeng moelang sahimah-himahna,
dĕmi djalma noe tiloe ratoes teja mah
dipageuhan. Djeung deui pasanggrahan
Midian aja di handapeun andjeunna,
dina lĕbak. [a] 1 Sam. 14 : 6.
9 Ari geus kitoe, dina peuting eta Pa-
ngeran nimbalan ka Gidion: Maneh
geura dangdan, toeroen ka pasanggra-
han; karana koe kami geus diselehkeun
10 ka leungeun maneh. 'Tapi oepama ma-
neh sijeun toeroen, geura maneh sora-
ngan heula toeroen ka pasanggrahan,
11 djeung si Poera, boedjang maneh; 'mang-
ke maneh ngadenge omonganana; sang-
geus kitoe leungeun maneh pikoewateun,
sarta maneh wani toeroen ka pasang-
grahan. Bral Gidion loengsoer djeung
si Poera boedjangna, ka toengtoeng
djalma noe njoren pakarang, anoe dina
12 pasanggrahan. 'Ari [a] Midian, Ama-
lek djeung sakabeh oerang wetan teh

ngalajah di lĕbak, [b] tjara simeut rejana,
sarta ari ontana taja bilanganana; estoe
lobana [c] sapĕrti keusik di sisi laoet.
13 'Barang Gidion soemping, doemadakan,
aja hidji djalma njaritakeun impian ka
batoerna, kijeu pokna: Edas! koela teh
tadi boga impian; doemadakan, aja hidji
roti gandroeng tigorolong ka pasang-
grahan Midian, sarta noedjoe kana hi-
mah, neumbag; bloek roeboeh, tibalik
14 pisan, wani himahna ngagoler. 'Ngadja-
wab batoerna, pokna: Eta teh moal naon
deui ti pĕdang Gidion poetra Joas, oe-
rang Israil teja; nandakeun Allah ka
leungeun eta geus njelehkeun Midian
djeung sapasanggrahan kabeh. *a* p. 6 : 33.
*b* p. 6 : 5. *c* 1 Sam. 13 : 5.

15 Ari geus kitoe, barang Gidion geus
ngareungeu eta tjarita impian sarta
djeung ditorahna, brĕk soedjoed; toeloej
moelih ka pasanggrahan Israil, sarta
marentah kijeu: Geura darangdan; [a] ka-
rana wadya-balad Midian koe Pangeran
geus diselehkeun ka leungeun maraneh.
16 'Tidinja djalma noe tiloe ratoes teh koe
andjeunna [b] dibagi tiloe goendoek; sok
ka leungeun sakabehna andjeunna ma-
parin tarompet djeung kĕndi kosong,
17 sarta aja obor dina djĕro eta kĕndi. 'Seug
andjeunna marentah ka eta djalma-
djalma: [c] Koedoe narendjo ka kami
sarta toeroetkeun lampah kami. Masing
njaho, dimana kami geus datang ka
toengtoeng pasanggrahan, geus kitoe,
sakoemaha lampah kami, koe maraneh
18 toeroetkeun. 'Ari kami nijoep tarom-
pet, diri kami djeung sakabeh noe nga-
reudjeungan, pek maraneh ge koedoe
narijoep tarompet sakoeriling pasang-
grahan, bari njarĕboet kijeu: Bade Pa-
ngeran sarta pikeun Gidion! *a* Jĕs. 9 : 4.
*b* p. 9 : 43. *c* p. 9 : 48.

19 Tidinja Gidion djeung saratoes djalma
noe ngiring darongkap ka toengtoeng
pasanggrahan, keur mimiti kĕmitan noe
panĕngah, tjikeneh pisan eta teh nga-
gilirkeun noe karĕmit. Prak narijoep
tarompet, bari pada ngadoekeun kĕndi,
20 noe ditjĕkĕl koe leungeunna. 'Noe tiloe
goendoek ragĕm narijoep tarompet, bari
mareupeuskeun kĕndi; top leungeunna
ti kentja njĕkĕl obor, ari leungeun ti
katoehoe njĕkĕl tarompet baris ditijoep,
barina ngagarĕro: Pĕdang bade Pange-
21 ran sarta pikeun Gidion! 'Dĕg narang-
toeng di sapĕrnah-pĕrnahna, sakoeri-
ling pasanggrahan. Boer sapasanggrahan
loempat, sarta tingdjalĕrit, bari kala-
22 boer. 'Ari eta tonggoj narijoep noe tiloe
ratoes tarompet, sarta koe Pangeran
diparĕngkeun [a] di sapasanggrahan silih-
pĕdang batoer pada batoer; seug pasang-
grahan teh kaboer tĕpi ka Bet-Sita, ka
tĕbeh Sĕrera, tĕpi ka watĕs Abel-Mĕhola,
23 deukeut Tabat. 'Gantjang oerang Israil
dikoempoelkeun, ti Naptali, ti Aser
djeung ti sakaom Mĕnase, bari seug nga-
24 roedag, njoesoel Midian. 'Sarta Gidion
ngoetoesan ngidĕran sapigoenoengan
Epraim, bebedja kijeu: Geura taroeroen,
pĕgatan Midian, [b] sarta koedoe dipi-
heulaän meunangkeun tjai, tĕpi ka Bet-
Bara, nja eta tji Jordan. Toeloej koem-
poel sakabeh oerang Epraim; prak meu-
nangkeun tjai, tĕpi ka Bet-Bara, nja
25 eta tji Jordan. 'Sarta meunangkeun
doewa kapala Midian, [c] nja eta Oreb
djeung Saeb; ari Oreb dipeuntjit [d] di
batoe karang Oreb, sarta Saeb dipeun-
tjit di pamĕrĕsan Saeb; djeung ngaroe-
dag-ngoedag ka Midian; ari hoeloe Oreb
djeung Saeb teja disanggakeun ka Gidion
peuntaseun tji Jordan. *a* 1 Sam. 14 : 20.
*b* p. 3 : 28. *c* Djab. 83 : 12. *d* Jĕs. 10 : 26.

## PASAL 8.

Pok [a] oerang Epraim mihatoer ka Gi-
dion: Naha andjeun midamĕl pĕrka-
wis kitoe ka koering, wĕt koering teu
disalaoer, basa andjeun angkat mĕra-
ngan Midian? Sarta pada masejaän ka
2 andjeunna heuras pisan. 'Ari lahiranana
ka darinja: Na kami teh ajeuna milam-
pah naon, noe sapĕrti lampah maraneh?
Karah pamoepoeri Epraim lain ngoeng-
3 koelan ka pangala [b] Abiëser? 'Allah ka
leungeun maraneh geus maparinkeun
kapala Midian, Oreb djeung Saeb teja.
Na kami teh bisa milampah naon, noe
sapĕrti lampah maraneh? Ana geus nga-
lahir kitoe, seug pada leuleus napsoena ka
4 andjeunna. 'Tidinja Gidion soemping ka
tji Jordan; seug meuntas, nja andjeun-
na sarta djalma noe tiloe ratoes teja,
5 tjarapeëun, tapi ngaroedag. 'Toeloej an-
djeunna ngalahir ka oerang Soekot:
Tjing, bere roti ka bala noe noetoerkeun
kami; karana tjarapeëun, sarta kami

keur ngoedag, njoesoel [c] Sebah djeung
6 Salmoena, radja Midian. 'Ngadjawab
kapala-kapala Soekot: Karah leungeun
Sebah djeung Salmoena teh ajeuna geus
katjĕkĕl koe sampejan, noe matak ka-
oela koedoe mere roti ka balad sam-
7 pejan? 'Lahiran Gidion: Koe sabab eta,
dimana Pangeran geus maparinkeun Se-
bah djeung Salmoena teh ka leungeun
kami, awak maraneh koe kami dek di-
irik koe tjoetjoek tĕgal lĕga sarta koe
8 poeloes. 'Bral ladjĕng ti dinja [d] ka Pĕ-
noeël; seug ngalahir ka oerang dinja
tjara tadi. Ari oerang Pĕnoeël ngadja-
wabna ka andjeunna sakoemaha djawab
9 oerang Soekot teja. 'Lahiranana ka oe-
rang Pĕnoeël pon kitoe keneh; lahirna:
Lamoen kami balik sarta salamĕt, dek
ngabongkar ijeu papanggoengan.

*a* p. 12 : 1; Jĕs. 11 : 13. *b* p. 6 : 11. *c* Djab. 83 : 12.
*d* 1 Moesa 32 : 30, 31; 1 Radj. 12 : 25.

10 Ari Sebah djeung Salmoena teja ajana
di Karkor, sarta djeung balad-baladna,
kira salaksa lima reboe djalma, saka-
rina ti sakabeh wadya-balad oerang we-
tan teja; karana geus roeboeh sakĕti
doewa laksa djalma noe njikĕp pĕdang.
11 'Bral Gidion ladjĕng deui, djalan ka noe
marake himah, wetaneun Nobah djeung
Jogbeha; pek wadya-balad disabĕtan;
wantoe wadya-balad teh keur tjampoleh.
12 'Ari Sebah djeung Salmoena kaboer, ta-
pina dioedag, disoesoel; seug eta doewa
radja Midian, Sebah djeug Salmoena
teja, dibeunangkeun; sarta sawadya-
13 balad digoejoerkeun. 'Tidinja Gidion
poetra Joas moelih pĕrang ti tandjakan
14 Heres. 'Geus kitoe nangkĕp hidji djalma
ngora, oerang Soekot, sarta dipariksa;
heug andjeunna koe eta dipangnoelis-
keun kapala-kapala Soekot djeung ko-
kolot-kokolotna, toedjoeh poeloeh toe-
15 djoeh djalma. 'Toeloej soemping ka
oerang Soekot, sarta ngalahir: Tah geu-
ning, Sebah djeung Salmoena, noe asal
maraneh ngahinakeun ka kami teja, tjek
maraneh: Karah leungeun Sebah djeung
Salmoena teh ajeuna geus katjĕkĕl koe
sampejan, noe matak kaoela koedoe
mere roti ka djalma sampejan noe tja-
16 rapeëun? 'Seug ditangkĕpan eta koko-
lot-kokolot nagara, sarta njandak tjoe-
tjoek tĕgal lĕga djeung poeloes, pek
oerang Soekot teh dipaparin ngarti koe
17 lantaran eta. 'Djeung deui papanggoe-
ngan di Pĕnoeël koe andjeunna dibong-
kar, sarta oerang nagara eta dipareun-
18 tjit. 'Tidinja Gidion ngalahir ka Sebah
djeung ka Salmoena teh: Djalma koe-
maha noe dipeuntjit koe maraneh di
Tabor teja? Wangsoelanana: Sarimbag
sarĕng andjeun; hidji-hidji roepana djiga
19 poetra radja. 'Lahiranana: Doeloer kami,
anak saiboe eta teh; dĕmi djoemĕnĕ-
nging Pangeran! oepama eta teh koe
maraneh dihiroepan mah, moal koengsi
20 maraneh koe kami dipeuntjit. 'Seug ma-
rentah ka Jeter tjikalna: Geura dang-
dan; eta teh koe maneh peuntjit! Ta-
tapi moerangkalih teh teu njaboet pĕ-
dangna; karana sijeuneun, wantoe-wantoe
21 moerangkalih keneh. 'Mihatoer Sebah
djeung Salmoena: Mangga, andjeun bae
dangdan, seug kaoela taradjang; karana
sakoemaha djalma, nja kitoe kabĕdasa-
nana. Neut ngadĕg Gidion, pek Sebah
djeung Salmoena dipeuntjit, bari toeloej
njandak boeboelanan, noe dina beuheung
onta-ontana.
22 Tidinja oerang Israil pada mihatoer
ka Gidion: Mangga, ngareh ka koering
sadaja, nja andjeun, nja poetra, nja poe-
toe; karantĕn nja andjeun noe njala-
mĕtkeun koering sadaja ti leungeun Mi-
23 dian. 'Ngawalon Gidion ka darinja:
Hamo kami ngareh ka maraneh, sarta
hamo anak kami ngareh ka maraneh;
[a] nja Pangeran noe pingareheun ka ma-
24 raneh. 'Ngalahir deui Gidion ka darinja:
Tatapi kami aja oge pamenta ka ma-
raneh: tjing, ka kami pada mere anting-
anting, beunang ngadjarah. (Wantoe
djalma teja pada make anting ĕmas,
25 sabab oerang Ismail eta teh.) 'Wang-
soelanana: Mangga, sĕdja pisan ngaha-
toerkeun. Toeloej eta teh ngamparkeun
hidji haroedoem, seg pada ngaloengkeun
ka dinja anting-anting beunangna nga-
26 djarah. 'Ari beuratna eta anting ĕmas,
beunang andjeunna moendoet, sareboe
toedjoeh ratoes [sekel] ĕmas; djaba tina
boeboelanan, djeung koeraboe, sarta pa-
pakean woengoe, oeroet radja-radja Mi-
dian, djeung djaba tina kongkorong
27 onta-ontana. 'Toeloej eta teh koe Gidion
didamĕl [b] eëpodan, sarta diteundeun di
nagarana, di Opra teja. Tidinja sabang-
sa Israil pada djinah noeroet ka eta

eëpodan, sarta minangka ridjĕt ka Gidion
28 djeung ka saeusi-boemina. 'Tah, [c] kitoe
Midian teh ditoendoekkeun di hareu-
peun oerang Israil, sarta teu tjĕngkat-
tjĕngkat deui sirahna. [d] Geus kitoe ta-
nah teh kĕrta, opat poeloeh taoen lilana,
sapandjang oemoer Gidion. *a* 1 Sam. 12 : 12.
*b* 2 Moesa 28 : 4. *c* p. 4 : 23. *d* p. 3 : 11.

29 Tidinja [a] Jĕroeb-Baäl poetra Joas ang-
30 kat, toeloej tjalik di boemina. 'Ari Gidion
teh kagoengan toedjoeh poeloeh poetra
lalaki, kabeh ka loewar ti angkeng an-
31 djeunna; karana loba garwana. 'Djeung
aja hidji parĕkanana di nagara Sĕkem;
nja eta oge ngadjoeroekeun pikeun an-
djeunna hidji poetra lalaki, seug koe an-
32 djeunna dingaranan Abimelek. 'Tidinja
Gidion poetra Joas teh poepoes, sĕpoeh
pisan, sarta dikoerĕbkeun dina pakoe-
boeran Joas ramana, [b] di Opra, nagara
bangsa Abiëser teja. *a* p. 6 : 32. *b* p. 6 : 11.

33 Dĕmi geus kitoe, samantas poepoes
Gidion, seug oerang Israil aloendoer,
pada djinah deui, noeroet ka [a] Baäl-
Baäl; nja Baäl-Bĕrit noe koe marane-
34 hanana dipiallah. 'Djadi oerang Israil
teu aringĕt ka Pangeran Allahna, noe
geus ngaleupaskeun maranehanana ti
leungeun sakabeh moesoeh-moesoehna
35 ti sakoeriling. 'Djeung teu ngalampah-
keun kahemanan ka poetra-poetoe Jĕ-
roeb-Baäl, nja eta Gidion, noeroetkeun
sakabeh kahadean, noe koe andjeunna
dipidamĕl ka Israil. *a* p. 2 : 11.

## PASAL 9.

Hidji mangsa [a] Abimelek poetra Jĕ-
roeb-Baäl teja bral indit ka nagara
Sĕkem, ka doeloer-doeloer indoengna;
seug ngomong ka darinja sarta ka sa-
bangsa ahli bapa indoengna, kijeu pokna:
2 'Moegi pada misaoer, sing kadenge koe
sakabeh priboemi Sĕkem: Mĕnding ma-
na maraneh, [b] diareh koe toedjoeh poe-
loeh djalma, sakabeh poetra Jĕroeb-Baäl,
djeung diareh koe djalma saoerang? Sa-
rĕng moegi pada eling, jen kaoela teh
[c] satoelang-sadaging djeung sarampejan.
3 'Prak doeloer indoengna mangngaro-
mongkeun Abimelek sakabeh omongan
noe tadi, kadenge koe sakabeh priboemi
Sĕkem; seug hatena parĕroeh noeroet ka
Abimelek; karana ngaromongna: Doe-
4 loer oerang eta teh. 'Sor dibere toedjoeh
poeloeh wang perak ti imah [d] Baäl-Bĕrit;
nja eta koe Abimelek dipake moeroe-
han [e] djalma teu poegoeh nja moka-
haän; seg pada noeroet ka manehanana.
5 'Toeloej leumpang ka boemi ramana di
Opra, [f] pek meuntjit saderekna, poetra
Jĕroeb-Baäl, toedjoeh poeloeh djalma,
dina loehoer batoe hidji; ngan kari Jo-
tam, poetra Jĕroeb-Baäl noe boengsoe;
karana njoempoet. *a* p. 8 : 31. *b* p. 8 : 22, 23.
*c* 1 Moesa 29 : 14. *d* p. 8 : 33. *e* p. 11 : 3. *f* 2 Radj.
10 : 7; 11 : 1, 2.

6 Tidinja karoempoel sakabeh priboemi
Sĕkem djeung saeusi-imah Milo; bral
laleumpang, ngangkat Abimelek, didji-
jeun radja, di ki pasang tihang brahala
7 noe aja di Sĕkem. 'Aja noe ngoeninga
ka Jotam; bral angkat, toeloej ngadĕg
di poentjak [a] goenoeng Gĕrisim, sarta
ngagĕro, bĕdas pisan sowarana, kijeu
saoerna ka darinja: Eh priboemi Sĕkem!
geura darengekeun ka kaoela, sarta
Allah moegi ngadangoekeun ka mara-
8 neh. 'Hidji mangsa tatangkalan laleum-
pang, sĕdja ngaminjakan anoe baris nga-
radjaän ka maranehanana. Pok ngaro-
mong ka tangkal djetoen: Moegi nga-
9 radjaän ka koela sakabeh. 'Ngadjawab
tangkal djetoen teh: Naha koela rek
ninggalkeun minjak koela, noe matak
koela dipoesti-poesti koe Allah djeung
koe manoesa, bari toeloej leumpang, ko-
kolejangan di loehoereun tatangkalan?
10 'Pok tatangkalan ngaromong ka tang-
kal kondang: Tjik, maneh geura nga-
11 radjaän ka koela sakabeh. 'Ngadjawab
tangkal kondang teh: Naha koela rek
ninggalkeun kaämisan koela djeung boe-
wah koela noe ngeunah, bari toeloej
leumpang, kokolejangan di loehoereun ta-
12 tangkalan? 'Pok tatangkalan ngaromong
ka tangkal anggoer: Tjik, maneh geura
13 ngaradjaän ka koela sakabeh. 'Ngadja-
wab tangkal anggoer teh: Naha koela
rek ninggalkeun anggoer koela, [b] noe
matak ngaboengahkeun ka Allah djeung
ka manoesa, bari toeloej leumpang, ko-
kolejangan di loehoereun tatangkalan?
14 'Seg sakabeh tatangkalan ngaromong
ka ki tjoetjoek: Hajoe, maneh bae nga-
15 radjaän ka koela sakabeh. 'Ngadjawab
ki tjoetjoek teh ka tatangkalan: Oepa-
ma sajaktina maraneh ngaminjakan ka
koela, soepaja ngaradjaän ka maraneh,

hijap pada njalindoeng ka hijeum koela;
sabalikna, oepama hanteu mah, mangke
bidjil seuneu ti ki tjoetjoek, ngalĕboer
sakabeh ki poetri goenoeng Libanon.
16 'Ari ajeuna, oepama sajaktina sarta sa-
tĕmĕnna lampah maraneh, ngangkat
Abimelek didjijeun radja teh, sarta oe-
pama [c] hade lampah maraneh ka Jĕ-
roeb-Baäl djeung ka poetra-poetoena,
sarta oepama lampah maraneh ka an-
djeunna tinimbang ka padamĕlanana;
17 '(karana kang rama mangmĕrangkeun
maraneh, djeung mitjeun njawana, sarta
ngaleupaskeun maraneh ti leungeun Mi-
18 dian; 'dĕmi maraneh mah ajeuna nga-
moesoeh ka poetra-poetoe kang rama,
sarta poetrana, toedjoeh poeloeh djalma,
koe maraneh dipareuntjit dina loehoer
batoe hidji; ari Abimelek, anak eusi-
boemina, koe maraneh diangkat ngara-
djaän priboemi Sĕkem, pedah eta teh
19 doeloer maraneh) 'djadi oepama sajak-
tina djeung satĕmĕnna lampah maraneh
poë ijeu ka Jĕroeb-Baäl djeung ka poe-
tra-poetoena teh, atoeh sing baroengah
koe Abimelek, kitoe deui Abimelek sing
20 boengah koe maraneh. 'Sabalikna, oe-
pama hanteu mah, sing bidjil seuneu ti
Abimelek, ngalĕboer priboemi Sĕkem
djeung saeusi-imah Milo; kitoe deui sing
bidjil seuneu ti priboemi Sĕkem djeung
ti saeusi-imah Milo, ngalĕboer Abimelek.
21 'Toeloej Jotam loempat kaboer, angkat-
na ka Beër; geus kitoe matoeh di dinja,
bawaning sijeun koe Abimelek doeloerna.

*a* Jos. 8 : 33. *b* Djab. 104 : 15. *c* p. 8 : 35.

22 Ari Abimelek ngapalaän ka oerang
23 Israil tiloe taoen lilana. 'Tidinja Allah
ngadatangkeun soekma goreng di antara
Abimelek djeung priboemi Sĕkem; seug
priboemi Sĕkem milampah tjidra ka
24 Abimelek; 'soepaja kapanggih panga-
nijaja ka noe toedjoeh poeloeh poetra
Jĕroeb-Baäl teja; djeung soepaja gĕtihna
toemĕrap ka Abimelek doeloerna, noe
meuntjit eta, kitoe deui ka priboemi
Sĕkem, noe ngoewatkeun leungeunna
baris meuntjit eta doeloer-doeloerna.
25 'Toeloej priboemi Sĕkem [a] neundeunan
anoe baris ngabongohan ka dinja, dina
poentjak goenoeng-goenoeng, sarta nga-
begalan sakoer noe ngaliwat ka mara-
nehanana di djalan. Seug aja noe be-
bedja ka Abimelek.

*a* Jos. 8 : 2.

26 Hol aja Gaäl anak Ebed djeung doe-
loer-doeloerna, parindah ka Sĕkem; sarta
priboemi Sĕkem ngarandĕl ka dinja.
27 'Geus kitoe baridjil ka tĕgal, maroepoe
anggoerna; toeloej diirik, sarta njarijeun
karamean, djeung arasoep ka imah aäl-
lahanana, sarta njaratoe-nginoem, bari
28 njarapa ka Abimelek. 'Pok Gaäl anak
Ebed teja ngomong: Na saha Abimelek,
djeung nahaon Sĕkem teh, wĕt koe
oerang koedoe dikawoelaän? [a] Lain anak
Jĕroeb-Baäl, sarta papatihna lain Sĕ-
boel? Geura pada ngawoela ka oerang
[b] Hemor, bapa Sĕkem; keur nahaon
29 oerang ngawoela ka inja? 'Ĕh, kahajang
teh ijeu djalma-djalma aja di kawasa
kaoela! tangtoe kaoela njingkirkeun Abi-
melek. Sarta Gaäl ngomong ka Abi-
melek: Geura lobakeun balad maneh,
seg boedal!

*a* p. 6 : 15. *b* 1 Moesa 34 : 2.

30 Barang Sĕboel, kapala nagara, nga-
denge eta omongan Gaäl anak Ebed
31 teh, seug djadi ambĕkeun. 'Toeloej nga-
djoeroengan ka Abimelek, make akal,
pihatoerna: Ngoeningakeun Gaäl anak
Ebed sarĕng doeloer-doeloerna daratang
ka Sĕkem; sarĕng, salĕrĕsna, pada nga-
moesoehkeun ijeu nagara ka andjeun.
32 'Ari ajeuna, mangga dangdan ti peuting,
nja andjeun sarĕng djalma-djalma noe
njarĕngan, seug moedoe ngabongohan
33 di tĕgal. 'Ari geus kitoe, wantji isoek,
barang bidjil panon-poë, masing gan-
tjang tanghi, sĕlĕmpĕk nagara; tinangtos
eta sarĕng djalma-djalma noe ngareu-
djeungan boedal ka andjeun; seg koe
andjeun pidamĕl sakoemaha noe ka-
pĕndak koe panangan andjeun.
34 Prak Abimelek djeung sakabeh djalma
noe ngareudjeungan dangdan ti peuting,
seug ngabongohan ka Sĕkem; aja opat
35 goendoek. 'Djol Gaäl anak Ebed ka
loewar, nangtoeng dina lawang panto
nagara; neut Abimelek djeung djalma
noe ngareudjeungan teja hoedang ti
36 ĕnggon ngabongohan. 'Barang Gaäl nen-
djo eta djalma-djalma, pok ngomong
ka Sĕboel: Toeh, aja djalma toeroen
ti poentjak goenoeng-goenoeng. Didja-
wab koe Sĕboel: Kalangkang goenoeng
noe katendjo koe maneh, dinjanaän
37 djalma. 'Ngomong deui Gaäl, pokna:
Toeh, aja djalma taroeroen [a] ti poeseur
boemi, djeung aja sagoendoek datang

38 ti ki pasang Monĕnim. 'Didjawab koe
Sĕboel: Na di mana ajeuna biwir maneh,
noe ngomong kijeu teja: Saha Abimelek,
wĕt koe oerang koedoe dikawoelaän?
Lain eta djalma, noe ditjoemahkeun
koe maneh teja? Ajeuna geura boedal,
39 pĕrangan. 'Seug Gaäl boedal ti heulaeun
priboemi Sĕkem; pek mĕrangan ka Abi-
40 melek. 'Ari koe Abimelek diboeboerak;
seug Gaäl teh kaboer ti hareupeunana;
sarta loba pisan noe kasabĕt roeboeh,
41 tĕpi ka lawang panto. 'Dĕmi Abimelek
tjitjing di Aroema; sarta Gaäl djeung
doeloer-doeloerna koe Sĕboel didjong-
klokkeun, teu meunang tjitjing di Sĕkem.

*a* Jŏh. 38 : 12.

42 Ari geus kitoe, isoekna djalma-djalma
baridjil ka tĕgal; seug aja noe bebedja
43 ka Abimelek. 'Tidinja njokot bala, sarta
dibagi [a] tiloe goendoek, bari seug nga-
bongohan di tĕgal. Toeloej nendjo, beh
eta djalma-djalma baridjil ti nagara;
neut hoedang, naradjang ka dinja, sarta
44 disabĕtan. 'Seg Abimelek djeung goen-
doekan noe ngareudjeungan teh pada
njĕlĕmpĕk, dĕg narangtoeng dina la-
wang panto nagara; ari noe doewa goen-
doekan deui njĕlĕmpĕk ka sakabeh noe
45 aja di tĕgal, sarta disabĕtan. 'Pek Abi-
melek mĕrangan ka nagara sapoë eta
djĕpoet, sarta nagara dibeunangkeun;
ari djalma-djalma noe di djĕro nagara
dipareuntjit, djeung nagarana diboerak-
barik, [b] bari diawoeran oejah.

*a* p. 7 : 16; 1 Sam. 11 : 11. *b* 5 Moesa 29 : 23.

46 Barang sakabeh priboemi papanggoe-
ngan di Sĕkem ngadarenge bedja, seug
moeboes ka koeta imah aällahan Bĕrit.
47 'Aja noe bebedja ka Abimelek, jen sa-
kabeh priboemi papanggoengan Sĕkem
48 karoempoel. 'Seug Abimelek oenggah
ka goenoeng Salmon, nja dirina djeung
sakabeh noe ngareudjeungan; top Abi-
melek leungeunna njĕkĕl kampak, pek
noetoeh hidji dahan kai, didjoengdjoeng,
seug dipanggoel, bari ngomong ka djal-
ma-djalma noe ngareudjeungan: [a] Anoe
katendjo koe maraneh dilampahkeun
koe aing, geuwat lampahkeun sakoe-
49 maha aing. 'Heg sakabeh djalma noe-
roetan, pada noetoeh hidji dahan, bral
laleumpang noetoerkeun Abimelek; sok
diteundeun dina eta koeta, dipake nga-
hoeroe koetana koe seuneu. Seug
sakabeh oerang papanggoengan Sĕkem
oge paraeh, kira sareboe djalma, lalaki-
awewe.

*a* p. 7 : 17.

50 Tidinja Abimelek leumpang ka nagara
Tebes; seug masanggrahan di Tebes,
51 sarta dibeunangkeun. 'Ari di tĕngah eta
nagara aja hidji papanggoengan reug-
reug; seug sakabeh djalma, awewe-lalaki,
pada kaboer, moeboes ka dinja, sakabeh
priboemi nagara, sarta dipeundeutan
satoekangeunana, bari toeloej aroeng-
gah kana loehoer eta papanggoengan.
52 'Geus kitoe Abimelek datang kana
papanggoengan, pek dipĕrangan, sarta
njampeurkeun kana lawang papanggoe-
53 ngan, dek dihoeroe koe seuneu. 'Kĕlĕ-
wĕng hidji awewe [a] ninggangkeun hidji
batoe panggilingan kana sirah Abimelek;
54 rĕmoek tangkorekna. 'Ngageuwat Abi-
melek njĕloekan pandakawan noe mawa
pakarangna, bari diparentah kijeu: [b]
Geura tjaboet pĕdang maneh, aing pa-
ehan, soepaja aing oelah disĕboet di-
paehan koe awewe. Pek ditoeblĕs koe
55 pandakawanana, seug paeh. 'Barang ka-
tarendjo koe oerang Israil, jen Abimelek
paeh, toeloej maroelang saĕnggon-ĕng-
56 gonna. 'Tah, kitoe Allah ka Abimelek
[c] malikkeun kagorengan, noe koe eta
dipigawe ka ramana, djalan meuntjit
doeloerna noe toedjoeh poeloeh teja.
57 'Kitoe deui sakabeh kagorengan oerang
Sĕkem koe Allah dibalikkeun ka hoeloe-
hoeloena; geus tinĕkanan ka darinja pa-
njapa Jotam poetra Jĕroeb-Baäl teja.

*b* 2 Sam. 11 : 21. *b* 1 Sam. 31 : 4. *c* p. 1 : 7.

## PASAL 10.

Ari noe ngadĕg sanggeus Abimelek,
baris njalamĕtkeun Israil, nja eta
Tola poetra Poea, anoe poetra Dodo,
oerang Isaskar; ari tjalikna di nagara
2 Samir, di pigoenoengan Epraim. 'Nga-
hakimanana ka Israil tiloe likoer taoen;
toeloej poepoes, sarta dikoerĕbkeun di
Samir.

3 Sanggeusna eta ngadĕg Jair, oerang
Gilad; nja eta ngahakimanana ka Israil
4 doewa likoer taoen. 'Ari eta teh ka-
goengan tiloe poeloeh poetra lalaki, [a]
naroenggangan tiloe poeloeh kalde, sarta
njarangking tiloe poeloeh nagara, noe
disarĕboetkeun [b] Hawot-Jair, tĕpi ka
mangsa ajeuna, ajana di tanah Gilad.

5 'Toeloej Jair poepoes, sarta dikoerĕb-
keun di Kamon. *a* p. 5:10; 12:14.
*b* 4 Moesa 32:41; 1 Bab. 2:22.
6 Tidinja oerang Israil [a] marigawe deui
noe goreng di pajoeneun Pangeran, sarta
ngabarakti [b] ka Baäl-Baäl djeung ka
Astarta-Astarta, ka aällahan Sam, [c] ka
aällahan Sidon, ka aällahan Moab, ka
aällahan oerang Amon sarta ka aällahan
oerang Pĕlisti; ari Pangeran mah di-
tinggalkeun, teu ngabarakti ka an-
7 djeunna. 'Ladjĕng Pangeran djadi bĕndoe
ka Israil, sarta disĕrahkeun ka leungeun
oerang Pĕlisti, djeung ka leungeun oe-
8 rang Amon. 'Seug eta pada nganijaja
djeung neungteuinganan ka oerang Is-
rail dina taoen eta; dalapan wĕlas taoen
lilana nganijajana ka sakabeh oerang
Israil noe di peuntaseun tji Jordan, di
tanah oerang Emor, anoe aja di Gilad.
9 'Malah oerang Amon mareuntas tji Jor-
dan, mĕrangan ka Joeda ongkoh, kitoe
deui ka Binyamin, sarta ka anak-poetoe
Epraim; estoe Israil disoekĕrkeun angot
pisan. *a* p. 3:12. *b* p. 2:13. *c* 1 Radj.
11:5, 33.
10 Toeloej oerang Israil [a] sasambat ka
Pangeran, kijeu pioendjoekna: Koering
pada tarima dosa ka andjeun, tina sabab
koering ninggalkeun Allah koering, sa-
11 rĕng ngabarakti ka Baäl-Baäl. 'Dĕmi
timbalan Pangeran ka oerang Israil:
Naha [kami] lain [njalamĕtkeun ma-
raneh] ti oerang Mĕsir, ti oerang Emor,
ti oerang Amon djeung ti oerang Pĕ-
12 listi? 'Kitoe keneh oerang Sidon, Ama-
lek djeung Maon pada nganijaja ka mara-
neh; tatapi ari maraneh sasambat ka
kami, seug koe kami disalamĕtkeun ti
13 leungeunna. 'Parandene maraneh ning-
galkeun kami sarta ngabarakti ka aälla-
han; [b] koe sabab eta, kami moal nja-
14 lamĕtkeun deui ka maraneh. 'Geura djig,
sasambat ka aällahan beunang maraneh
milih; [c] nja eta sina njalamĕtkeun ka
maraneh keur waktoe maraneh kasoe-
15 kĕran. 'Pioendjoek oerang Israil ka Pa-
ngeran: Koering tarima dosa; soemangga,
koering pidamĕl koemaha pisaëeunana
di pajoeneun andjeun; nanging moegi-
moegi koering dileupaskeun bae dangĕt
16 ajeuna. 'Sarta [d] pada njingkirkeun aäl-
lahan bangsa sedjen ti tĕngahna, djeung
ngabarakti deui ka Pangeran. [e] Toeloej
manah Pangeran wĕlas tina hal kasoe-
sahan Israil. *a* p. 3:9. *b* Jĕr. 2:13; 11:11.
*c* 5 Moesa 32:38. *d* 1 Moesa 35:2—4. *e* p. 2:18.
17 Tidinja oerang Amon karoempoel sar-
ta masanggrahan di Gilad; kitoe deui
oerang Israil karoempoel sarta masang-
18 grahan di Mispa. 'Pok djalma-djalma,
para kapala Gilad, njalaoer djeung kan-
tjana: Saha djalma noe dek mitĕmbĕ-
jan mĕrangan ka oerang Amon? [a] nja
eta pidjadieun loeloegoe, njangking saka-
beh priboemi Gilad. *a* p. 11:6, 8.

## PASAL 11.

Aja hidji oerang Gilad, gagah-pĕrkosa,
[a] djĕnĕngan Jeptah; ari eta teh anak
dajang, sarta noe ngajoegakeun Jeptah
2 nja eta Gilad. 'Ari pamadjikan Gilad
ngadjoeroekeun anak lalaki pikeun Gi-
lad, sarta reja; dĕmi geus galĕde eta
anak ti pamadjikan teh, toeloej ngadja-
rongklokkeun Jeptah; ngaromongna ka
eta: Maneh moal boga waris di imah
bapa oerang; karana maneh teh anak
3 ti awewe sedjen. 'Toeloej Jeptah kaboer,
sijeun doeloer-doeloerna, seug matoeh
di tanah Tob; [b] sarta loba djalma teu
poegoeh karoempoel ka Jeptah, djeung
sok boedal ngareudjeungan. *a* Ibr. 11:32.
*b* p. 9:4; 1 Sam. 22:2.
4 Ari geus kitoe, lila ti lila toeloej oerang
5 Amon mĕrangan ka Israil. 'Ari geus
kitoe, mangsa oerang Amon keur mĕ-
rangan ka Israil, bral kokolot Gilad
laleumpang, ngala Jeptah ti tanah Tob
6 teja. 'Pok njalaoer ka Jeptah: Moegi
geura soemping, sarĕng ngapalaän ka
kaoela sadaja, soepaja oerang ngalawan
7 pĕrang ka oerang Amon. 'Ngawalon
Jeptah ka kokolot Gilad teh: Kapan
sampejan pada mikageuleuh ka kaoela,
sarta ngadjongklokkeun kaoela ti imah
bapa; na koe naon ajeuna daratang ka
kaoela, sabot sampejan kasoesahan?
8 'Pihatoer kokolot Gilad ka Jeptah: Kijeu
noe mawi kaoela ajeuna darongkap deui
ka andjeun, nja eta soepaja angkat,
kairing koe kaoela, sarĕng mĕrangan
ka oerang Amon; kalajan [a] andjeun bade
ngaloeloegoean ka kaoela, njangking sa-
9 dajana priboemi Gilad. 'Saoer Jeptah
ka kokolot Gilad: Oepama kaoela koe
sampejan dibawa moelang, baris mĕ-
rangan ka oerang Amon, sarta eta teh

koe Pangeran dipaparinkeun ka hareu-
peun kaoela, na estoe kaoela pidjadieun
10 loeloegoe sampejan? 'Wangsoelan koko-
lot Gilad teh ka Jeptah: Pangeran moegi-
moegi ngadangoe di antara kaoela sarĕng
andjeun; saestoena kaoela pada nga-
11 lampahkeun sapilahir andjeun. 'Toeloej
Jeptah angkat reudjeung kokolot Gilad;
seg andjeunna koe djalma-djalma didja-
dikeun loeloegoe djeung kapala, njang-
king maranehanana; sarta Jeptah nja-
oerkeun sakabeh kasaoeranana [b] di pa-
joeneun Pangeran, di Mispa. *a* p. 10:18.
*b* p. 20:1.

12 Tidinja Jeptah ngoetoesan ka radja
oerang Amon, mopojan kijeu: Aja pĕr-
kara naon sampejan teh ka kaoela, noe
matak sampejan datang ka kaoela, mĕ-
13 rangan ka tanah kaoela? 'Ngadjawab
radja oerang Amon teh ka oetoesan
Jeptah: Tina sabab Israil, basa indit
ti Mĕsir, njokot tanah kaoela, [a] ti tji
Arnon tĕpi ka tji Jabok, sarta tĕpi ka
tji Jordan; ari ajeuna eta teh poelang-
14 keun djeung kasalamĕtan! 'Ngoetoesan
deui Jeptah ka radja oerang Amon,
15 'sarta mopojan ka dinja: Kijeu kasa-
oeran Jeptah: [b] Israil hanteu pisan njo-
kot tanah Moab djeung tanah oerang
16 Amon teh. 'Satĕgĕsna basa indit ti Mĕ-
sir, Israil loemakoe di tĕgal lĕga, tĕpi
ka laoet Agĕr; toeloej datang ka Kades.
17 'Tidinja Israil [c] ngoetoesan ka radja
Edom, mopojan kijeu: Moegi kaoela
diidinan njorang tanah andjeun; tatapi
radja Edom teu ngagoegoe. Pon kitoe
keneh nitahan ka radja Moab; tapi eta
ge teu daekeun. Toeloej Israil tjitjing
18 di Kades. 'Tidinja loemakoe deui di tĕ-
gal lĕga, [d] ngoerilingan tanah Edom
djeung tanah Moab; toeloej datang ka
tanah Moab ti tĕbeh pangbidjilan pa-
non-poë; heug masanggrahan di peun-
taseun tji Arnon; tapi hanteu asoep
ka wĕwĕngkĕran Moab, karana tji Ar-
19 non teh watĕs Moab. 'Tidinja Israil [e]
ngoetoesan ka Sihon, radja oerang Emor,
radja Hesbon teja, sarta Israil mopojan
kijeu ka dinja: Kaoela moegi diidinan
njorang tanah andjeun, dongkap ka ĕng-
20 gon kaoela. 'Tatapi Sihon teu mĕrtja-
jaeun Israil njorang wĕwĕngkĕranana;
anggoer Sihon ngoempoelkeun sabalana
kabeh, heug masanggrahan di Jahas;
21 pek mĕrangan ka Israil. 'Toeloej koe
Pangeran, Allah Israil, eta Sihon djeung
sabalana kabeh dipaparinkeun ka leu-
ngeun Israil, pek disabĕtan; seug Israil
ngabogaän satanah oerang Emor, pri-
22 boemi tanah eta; 'nja ngabogaän sawĕ-
wĕngkĕran oerang Emor, ti sĕmĕt tji
Arnon tĕpi ka tji Jabok, sarta ti tĕgal
23 lĕga tĕpi ka tji Jordan. 'Djadi ajeuna
koe Pangeran, Allah Israil, eta oerang
Emor geus disingkahkeun ti hareupeun
Israil oematna; koetan koe sampejan
24 dek dipiboga? 'Karah sampejan moal
ngabogaän anoe koe [f] Kamos, batara
sampejan, dibogakeun ka sampejan? Nja
kitoe pisan sakoer noe disingkahkeun
ti hareupeun kaoela sadaja koe Pange-
ran, Allah kaoela, dibogaän koe kaoela.
25 'Naha ajeuna sampejan teh boga angkeuh
hade ti batan [g] Balak poetra Sipor, radja
Moab teja? Karah eta teh madoean ka
26 Israil, atawa mĕrangan ka dinja? 'Sa-
bot Israil ngeusian Hesbon djeung pi-
lĕmboeranana, Aroër djeung pilĕmboe-
ranana, sarta sakabeh nagara noe di
sisi tji Arnon, geus tiloe ratoes taoen
lilana, na koe naon koe sampejan hanteu
27 dirĕboet dina mangsa eta? 'Djadi kaoela
hanteu boga dosa ka sampejan; balik-
balik sampejan migawe goreng ka ka-
oela, mĕrangan ka kaoela teh. [h] Moegi-
moegi Pangeran, noe djadi Hakim, dina
poë ijeu ngahoekoeman di antara oe-
rang Israil djeung oerang Amon!
*a* 4 Moesa 21:24. *b* 5 Moesa 2:9, 19. *c* 4 Moesa 20:14. *d* 4 Moesa 20:21; 21:4, 13. *e* 4 Moesa 21:21. *f* 4 Moesa 21:29. *g* 4 Moesa 22:2. *h* 1 Moesa 31:53; 1 Sam. 24:16.

28 Dĕmi radja oerang Amon teu ngagoe-
goe kana kasaoeran Jeptah, noe dida-
29 tangkeun ka dinja. 'Geus kitoe [a] Roh
Pangeran linggih ka Jeptah; bral angkat
njorang Gilad djeung Mĕnase, sarta njo-
rang Mispe bilangan Gilad; ari ti Mispe bi-
langan Gilad ladjĕngna ka oerang Amon.
30 'Sarta Jeptah ka loewar nadar ka Pange-
ran, pioendjoekna: Madak oerang Amon
koe andjeun dipaparinkeun ka leungeun
31 simkoering, 'ari geus kitoe, naon bae noe
ka loewar, bidjil ti panto rorompok sim-
koering, manggihan simkoering, dimana
simkoering wangsoel ti oerang Amon
sarĕng kasalamĕtan, nja eta teh bade
ka Pangeran; sĕdja simkoering ngoer-
bankeun, didjijeun koerban doeroekan.

32 'Toeloej Jeptah ladjĕng ka oerang Amon,
sarta mĕrangan ka dinja; seug koe Pa-
ngeran diselehkeun ka pananganana.
33 'Pek koe Jeptah disabĕtan ti Aroër tĕpi
ka maneh datang ka Minit, doewa poe-
loeh nagara, sarta tĕpi ka Abel-Kĕra-
mim; panjabĕtna rosa katjida. [b] Tah, ki-
toe oerang Amon teh ditoendoekkeun di
hareupeun oerang Israil. *a* p. 6 : 34. *b* p. 8 : 28.
34 Tidinja Jeptah soemping ka Mispa,
ka boemina; doemadakan, [a] poetrana
noe awewe ka loewar, mapagkeun an-
djeunna, [b] make nĕrĕbang sarta ngari-
gĕl; ari eta teh poetra noenggal, Jeptah
teu kagoengan deui poetra lalaki atawa
35 awewe. 'Ari geus kitoe, barang Jeptah
ningali poetrana, [c] seug andjeunna njo-
soëk panganggona, bari misaoer: Alah,
anaking! njai teh ngahĕroekkeun teuing
ka ama, sarta njai teh kaäsoep anoe
nganalangsakeun ka ama; [d] karana ama
geus ngangah biwir ka Pangeran, sarta
36 teu kadoega oendoer. 'Wangsoelan poe-
trana: Noen ama! ari ama geus ĕngah
lambĕj ka Pangeran mah, soemangga
pidamĕl ka simkoering sakoemaha noe
ka loewar ti lambĕj ama, sarehing ama
koe Pangeran geus dipaparin balĕsan ti
37 moesoeh ama, ti oerang Amon. 'Oen-
djoekanana deui ka ramana: Moegi koe-
ring didamĕl pĕrkawis ijeu: koering tem-
poan doewa boelan, soemĕdja leumpang,
ijang ka goenoeng-goenoeng, njeung-
tjeurikan kalandjangan koering, nja diri
38 koering sarĕng batoer-batoer. 'Walonan
ramana: Bral bae. Seug koe Jeptah di-
djoeroeng lakoe doewa boelan; toeloej
leumpang, nja pribadina djeung ren-
tjang-rentjangna, sarta njeungtjeurikan
kalandjanganana di goenoeng-goenoeng.
39 'Ari geus kitoe, sanggeus toetoep doewa
boelan, seug moelang deui ka ramana;
prak ramana ngalaksanakeun nadarna
ka dinja; sarta eta teh teu njaho di la-
laki. Sanggeus kitoe djadi adat di Israil,
40 'landjang-landjang Israil saban-saban
taoen sok laleumpang, ngagoeng-nga-
goeng ka poetra Jeptah, oerang Gilad,
sataoen opat poë. *a* 1 Sam. 18 : 6.
*b* 2 Moesa 15 : 20. *c* 1 Moesa 37 : 34. *d* 4 Moesa 30 : 2.

## PASAL 12.

Ari oerang Epraim karoempoel, sarta
mareuntas ka kaler; [a] toeloej pada
mihatoer ka Jeptah: Koe naon andjeun
madjoe pĕrang ka oerang Amon, ari
kaoela teu disalaoer ngiring? Boemi an-
djeun dek dihoeroe saloehoereun andjeun
2 koe seuneu.'Ngawalon Jeptah ka darinja:
Kaoela djeung bala keur padoe bangĕt
pisan djeung oerang Amon; seg mara-
neh ditjĕloekan, tapi teu njalamĕtkeun
3 kaoela ti leungeunna. 'Ana katendjo koe
kaoela, maraneh teu noeloeng, [b] seug
njawa kaoela diteundeun dina dampal
leungeun, heg madjoe ka oerang Amon,
sarta koe Pangeran dipaparinkeun ka
leungeun kaoela. Na keur naon maraneh
poë ijeu moeroeboel, dek mĕrangan ka
4 kaoela? 'Gantjang Jeptah ngoempoel-
keun sakabeh oerang Gilad; pek mĕra-
ngan ka Epraim. Ari oerang Gilad teh
njabĕtan ka Epraim, tina sabab nga-
romongna: Maraneh, Gilad! kakaboeran
ti Epraim; bĕnĕrna aja di tĕngah Epraim
5 djeung Mĕnase. 'Djeung deui Gilad [c]
meunangkeun sagala peupeuntasan tji
Jordan ka Epraim; ari geus kitoe, sa-
tijap-tijap aja kakaboeran Epraim, ngo-
mong: Kaoela menta meuntas, seg dita-
nja koe oerang Gilad: Maneh teh oerang
6 Epraim? Ana ngadjawab: Lain, 'toeloej
ngaromong kijeu ka dinja: Geura njĕ-
boet sjibolet; ana pok teh sibolet; ka-
rana teu bisaeun ngoetjapkeun bĕnĕr.
Kĕk ditjĕkĕl sarta dipeuntjit lĕbah peu-
peuntasan tji Jordan. Dina mangsa eta
oerang Epraim opat laksa doewa reboe
noe roeboeh. *a* p. 8 : 1. *b* 1 Sam. 19 : 5; 28 : 21.
*c* p. 3 : 28.

7 Ari Jeptah ngahakimanana ka Israil
gĕnĕp taoen; toeloej Jeptah, oerang Gi-
lad, poepoes, sarta dikoerĕbkeun dina
hidji nagara tanah Gilad.

8 Ari noe ngahakiman ka Israil sang-
geusna Jeptah, nja eta Ebsan, ti Bet-
9 Lehem. 'Ari eta teh [a] kagoengan tiloe
poeloeh poetra lalaki sarta tiloe poeloeh
poetra awewe didjoeroeng ka loewar,
djeung tiloe poeloeh poetra awewe ti loe-
war diasoepkeun keur poetrana lalaki.
Ari ngahakimanana ka Israil toedjoeh
10 taoen. 'Toeloej Ebsan poepoes, sarta di-
koerĕbkeun di Bet-Lehem. *a* p. 10 : 4.

11 Ari noe ngahakiman ka Israil sang-
geusna eta, nja eta Elon, oerang Sĕboe-
loen. Ari eta ngahakimanana ka Israil
12 sapoeloeh taoen. 'Toeloej Elon, oerang

Sĕboeloen, poepoes, sarta dikoerĕbkeun
di Ajalon, di tanah Sĕboeloen.
13 Ari noe ngahakiman ka Israil sang-
geusna eta, nja eta Abdon poetra Hilel,
14 oerang Piraton. 'Ari eta teh kagoengan
opat poeloeh poetra lalaki djeung tiloe
poeloeh poetoe lalaki, [a] naroenggangan
toedjoeh poeloeh kalde. Ari ngahaki-
15 manana ka Israil dalapan taoen. 'Toe-
loej Abdon poetra Hilel, oerang Piraton,
poepoes, sarta dikoerĕbkeun di Piraton,
di tanah Epraim, di goenoeng oerang
Amalek. *a* p. 10 : 4.

## PASAL 13.

Tidinja oerang Israil [a] marigawe deui
noe goreng di pajoeneun Pangeran;
ladjĕng koe Pangeran diselehkeun ka
leungeun oerang Pĕlisti, opat poeloeh
taoen lilana. *a* p. 3 : 12.
2 Aja hidji djalma, oerang Sora, ka-
asoep bangsa oerang Dan, ngaranna Ma-
noah; ari pamadjikanana gaboeg, teu
3 ngadjoeroe. 'Hidji waktoe [a] Malaikat
Pangeran nembongan ka eta awewe,
sarta ngalahir ka dinja kijeu: Masing
njaho, maneh gaboeg, teu ngadjoeroe;
tapi bakal reuneuh, sarta ngadjoeroe
4 hidji anak lalaki. 'Mana ajeuna koedoe
tjĕtjĕgah, [b] oelah nginoem anggoer atawa
arak, djeung [c] oelah ngahakan naon-naon
5 noe nadjis. 'Karana, saĕnjana, maneh
bakal reuneuh, sarta ngadjoeroe hidji
anak lalaki; ari eta teh sirahna teu
meunang didatangan peso tjoekoer; ka-
rana boedak teh pidjadieun [d] nasir Allah
ti waktoe dikandoeng; [e] sarta nja eta
bakal ngamimitian njalamĕtkeun Israil
6 ti leungeun oerang Pĕlisti. 'Tidinja eta
awewe datang, sarta njarita ka sala-
kina, kijeu pokna: Bijeu aja hidji piwa-
rangan Allah tjalik ka koering, ari roe-
pana sapĕrti roepa Malaikat Allah, tja-
tjap koe matak sijeun; koering teu naros
ti mana soempingna, sarĕng teu mapa-
7 rin njaho djĕnĕnganana ka koering. 'Ari
lahirna ka koering: Masing njaho, ma-
neh bakal reuneuh, sarta ngadjoeroe hidji
anak lalaki; mana ajeuna maneh oelah
nginoem anggoer atawa arak, djeung
oelah ngahakan naon-naon noe nadjis;
karana boedak teh pidjadieun nasir
Allah, ti waktoe dikandoeng tĕpi ka poë-
8 anana maot. 'Tidinja Manoah nĕnĕda
ka Pangeran, kijeu panĕdana: Noen
Goesti! eta piwarangan Allah, noe koe
andjeun dipiwarang teja, moegi sina
tjalik deui ka koering doewaän, sarĕng
ngawoeroek ka koering koemaha nja
pilampaheun koering ka eta boedak,
anoe bade didjoeroekeun. *a* p. 6 : 11.
*b* 4 Moesa 6 : 3. *c* 3 Moesa 11. *d* 4 Moesa 6 : 2—5;
1 Sam. 1 : 11. *e* Loek. 1 : 15.
9 Ari panĕda Manoah koe Allah dimak-
boel. Toeloej Malaikat Allah tjalik deui
ka eta awewe; kabĕnĕran awewe teh
keur dijoek di kĕbon, ari Manoah sa-
10 lakina hanteu reudjeung. 'Ngageuwat
awewe teh loempat, bebedja ka sala-
kina; ari omongna ka dinja: Noen,
koering ditembongan deui koe eta djal-
ma, noe tjalik ka koering bareto teja.
11 'Neut Manoah indit, noetoerkeun pa-
madjikanana; sadongkapna ka eta djal-
ma, pok hatoeran ka andjeunna: Na
andjeun teja djalma, noe ngalahir ka
poen bodjo? Walonanana: Ēnja kami.
12 'Oendjoekan deui Manoah: Ajeuna moegi
tinĕkanan pilahir andjeun; koemaha pi-
pĕtaeunana eta boedak sarĕng pilam-
13 paheunana? 'Walon Malaikat Pangeran
ka Manoah: Sakoer noe koe kami dila-
hirkeun ka awewe teja, koedoe koe eta
14 ditjĕgah. 'Sagala noe asal ti tangkal
anggoer, teu meunang koe eta dihakan;
teu meunang nginoem anggoer atawa
arak, sarta teu meunang ngahakan naon-
naon noe nadjis. Sakabeh noe koe kami
diparentahkeun ka awewe teja, koedoe
15 koe eta diĕstoekeun. 'Oendjoekan deui
Manoah ka Malaikat Pangeran: [a] Moegi
kĕrsa dianděg koe simkoering; sĕdja
njadijakeun hidji anak ĕmbe pihatoera-
16 neun andjeun. 'Lahiran Malaikat Pange-
ran ka Manoah: Sanadjan kami koe
maneh dianděg, moal ngadahar soegoeh
maneh; sarta oepama maneh hajang
mĕtakeun koerban doeroekan, koedoe
koerbankeun ka Pangeran. Wantoe-
wantoe Manoah teu tĕrangeun, jen eta
17 teh Malaikat Pangeran. 'Oendjoekan
deui Manoah ka Malaikat Pangeran:
Saha djĕnĕngan andjeun? soepaja, dima-
na geus tinĕkanan pilahir andjeun, sim-
koering pada ngahormat ka andjeun.
18 'Lahiran Malaikat Pangeran ka Manoah:
[b] Keur naon maneh nanjakeun ngaran
19 kami? da eta teh [c] adjaib. 'Top Manoah

njokot hidji anak ĕmbe sarta djeung
koerban kadaharan; seg dikoerbankeun
ka Pangeran dina loehoer batoe karang.
[d] Ari Malaikat teh lampahna adjaib,
sarta Manoah djeung pamadjikanana mĕ-
20 long bae. 'Karana keur barang hoe-
roengna tina altar njĕlĕboeng ka langit,
seug Malaikat Pangeran moenggah di
djĕro hoeroenging altar. Dĕmi Manoah
djeung pamadjikanana mĕlong bae; toe-
21 loej brĕk njaroeoeh kana taneuh. 'Ari
Malaikat Pangeran teu nembongan deui
ka Manoah atawa ka pamadjikanana.
Didinja Manoah geus tĕrangeun, jen
22 eta teh Malaikat Pangeran. 'Pok Ma-
noah ngomong ka pamadjikanana: [e]
Tangtoe oerang teh ĕngke paeh, sabab
23 oerang narendjo Allah. 'Dĕmi tjarek pa-
madjikanana: Manawi Pangeran aja
pangĕrsa maehkeun ka oerang mah, koer-
ban doeroekan djeung koerban kadaha-
ran teh moal ditjandak ti leungeun oe-
rang, sarta oerang moal dipaparin nen-
djo eta sakabehna, soemawonna oerang
dina waktoe ajeuna diwartaän noe kitoe
pĕtana. *a* 1 Moesa 18:3; p. 6:18. *b* 1 Moesa 32:29. *c* Jĕs. 9:6. *d* p. 6:21. *e* p. 6:22, 23.

24 Tidinja eta awewe ngadjoeroekeun
hidji anak lalaki, sarta dingaranan [a]
Simson. [b] Ari eta boedak ngagĕdean,
25 djeung dibĕrkahan koe Pangeran. 'Sarta
Roh Pangeran nĕmbean njoeroeng Sim-
son ka pasanggrahan Dan, di antara
Sora djeung Estaol. *a* Ibr. 11:32. *b* Loek. 1:80.

## PASAL 14.

Hidji mangsa Simson mijang ka nagara
Timna; seug di Timna ningali hidji
2 landjang, anak Pĕlisti. 'Toeloej moelih,
sarta ngoeninga ka iboe-ramana, piha-
toerna: Koering di Timna nendjo hidji
landjang, anak Pĕlisti; [a] moegi eta
ajeuna ditjandak keur pibodjoëun koe-
3 ring. 'Ari saoer iboe-ramana ka Simson:
Naha taja pisan pipamadjikaneun di
anak koelawarga agoes, atawa di sa-
kabeh ahli indoeng-bapa, noe matak
agoes leumpang, njokot pipamadjika-
neun ka oerang Pĕlisti, [b] noe teu disoe-
nat? Wangsoelan Simson ka ramana:
Nja eta bae tjandak keur koering; ka-
rana nja eta noe bĕnĕr dina panon koe-
4 ring. 'Ari iboe-ramana teu tĕrangeun
hal kitoe teh ti Pangeran; karana Sim-
son nejangan pisababeun ti oerang Pĕ-
listi. Ari dina mangsa eta oerang Pĕlisti
marentah ka Israil. *a* 1 Moesa 34:4. *b* p. 15:18.
5 Tidinja Simson mijang ka Timna,
djeung iboe-ramana. Barang dongkap ka
kĕbon anggoer Timna, doemadakan, Sim-
son kapapag koe hidji singa ngora nga-
6 gaoer. 'Kalĕrĕsan [a] Simson disoempingan
Roh Pangeran; pek singa teh dibebek-
keun, sapĕrti ngabebekkeun anak ĕmbe,
halta pananganana taja naon-naon; tapi
lampahna noe bijeu teu dioeningakeun
7 ka iboe-ramana. 'Ari geus soemping,
toeloej sasaoeran djeung eta landjang;
sarta eta teh bĕnĕr koe pangrasa Sim-
8 son. 'Geus rada lila antarana koe Simson
ditejang deui, dek ditikah; keur di djalan
sindang, ningalian bangke singa teja;
doemadakan, dina awak singa aja sa-
9 jang njiroean, sarta madoean. 'Top di-
tjandak koe dampal pananganana, bari
seug ladjĕng, sarta ngadaharan bari ang-
kat; ari geus dongkap deui ka iboe-
ramana, seg njanggakeun madoe, kop
didalahar; tapi teu ngoeningakeun ka
iboe-rama eta madoe beunang njandak
ti awak singa. *a* p. 13:25; 15:14.
10 Ari ramana geus dongkap ka eta lan-
djang, seug Simson di dinja ngadamĕl
hadjat; karana nja kitoe lampah djal-
11 ma boedjang. 'Ari geus kitoe, barang
narendjo Simson, toeloej njarokot tiloe
poeloeh pirentjangeun, sina ngabatoeran
12 ka Simson. 'Pok Simson misaoer ka eta:
Kaoela aja hidji toetoeroetjingan ka ma-
raneh; oepama koe maraneh dipoepoe-
lihkeun ka kaoela di sadjĕro [a] toedjoeh
poë hadjat ijeu, sarta kapanggih, kaoela
sanggoep ka maraneh mere badjoe lawon
katji tiloe poeloeh siki, djeung tiloe
13 poeloeh siki badjoe pisalin. 'Sabalikna,
oepama teu bisa moepoelihkeun mah ka
kaoela, seg maraneh ka kaoela koedoe
mere badjoe lawon katji tiloe poeloeh
siki, djeung tiloe poeloeh siki badjoe pisa-
lin. Ari djawabna: Mangga, tjarijoskeun
toetoeroetjingan sampejan, kaoela pada
14 hajang ngadenge. 'Saoer Simson ka dari-
nja: Ti noe ngahakan bidjil kahakanan,
ti noe bĕdas bidjil kaämisan. Dĕmi sa-
djĕro tiloe poë teu barisaeun moepoe-
lihkeun eta toetoeroetjingan.
*a* 1 Moesa 29:27.
15 Ari geus kitoe, dina poë noe katoedjoeh

seug eta ngaromong ka garwa Simson:
Tjik, [a] tjaroge njai woedjoek, soepaja
ka oerang moepoelihkeun eta toetoe-
roetjingan; bisi njai djeung boemi rama
njai koe kaoela dihoeroe koe seuneu.
Naha kaoela diarondang teh, hajang
ngabogaän banda kaoela? Lain kitoe?
16 'Toeloej garwa Simson nangis di pajoe-
neunana, bari misaoer: Akang geuleuh
bae ka koering, moal ĕnja asih; akang
toetoeroetjingan ka anak bangsa koe-
ring, ari ka koering hanteu dipaparin
njaho. Dĕmi saoer Simson: Saĕnjana,
koe akang teu dioeningakeun ka in-
doeng-bapa; pimanaeun dipoepoelihkeun
17 ka njai? 'Seug eta teh nangis bae di
pajoeneunana satoetoep toedjoeh poë
hadjatna. Ari geus kitoe, dina poë noe
katoedjoeh, seug dipoepoelihkeun bae
ka garwana, tina [b] njĕsĕdĕk teuing ka
andjeunna. Gantjang koe eta istri toe-
toeroetjingan teh dipoepoelihkeun ka
18 anak bangsana teja. 'Pok oerang nagara
eta malihatoer ka Simson dina poë noe
katoedjoeh, samemeh panon-poë soe-
roep: Naon noe amis ti batan madoe?
naon noe bĕdas ti batan singa? Dĕmi
saoerna ka darinja: Lamoen maraneh
teu ngawoeloekoe koe sapi kaoela, toe-
toeroetjingan kaoela koe maraneh moal
19 kapanggih. 'Kalĕrĕsan Simson disoem-
pingan Roh Pangeran; bral mijang ka
nagara Askĕlon, pek njabĕtan tiloe poe-
loeh djalma oerang dinja, sarta papa-
keanana ditjandak, sok ngaleler pisalin
ka noe pada moepoelihkeun toetoeroe-
tjingan teja. 'Ari Simson djadi bĕndoe,
20 sarta moelih ka boemi ramana. 'Dĕmi
garwa Simson didjodokeun ka hidji ren-
tjangna, noe ngabatoeran ka andjeunna
teja.

a p. 16:5. b p. 16:16, 17.

## PASAL 15.

Ari geus rada lila antarana, dina oesoem
diboewat tarigoe, seug Simson ngan-
djang ka garwana, njandak hidji anak
ĕmbe; ari saoerna: Koering hajang asoep
ka bodjo, ka djĕro pangkeng. Dĕmi koe
2 bapa awewe teu dibere asoep. 'Ari tjarek
bapana: Panjana bapa, agoes teh geuleuh
ka inja, noe matak koe bapa [a] geus
dibikeun ka rentjang agoes. Ari adina
lain geulis ti batan eta? Nja eta bae
3 pikeun agoes, djadi gantina. 'Pok Simson
misaoer ka darinja: Sakali ijeu aing
teu salah ka oerang Pĕlisti, lamoen aing
4 njijeun katjilakaän ka dinja. 'Bral Sim-
son angkat, meunangkeun tjareuh tiloe
ratoes siki, sarta njandak obor; toeloej
dikantet-kantetkeun boentoet pada boen-
toet, djeung diteundeunan hidji obor
dina antara doewa boentoet, di tĕngah-
5 tĕngahna. 'Pek obor teh disaroendoetan,
bari seug tjareuh dileupaskeun ka piboe-
wateun oerang Pĕlisti; toeloej kahoe-
roean, boh toempoekan gandoem, boh
piboewateun, kitoe keneh kĕbon djetoen.
6 'Pok oerang Pĕlisti ngaromong: [b] Saha
noe migawe kitoe? Aja noe ngaromong
Simson, minantoe oerang Timna, pedah
koe eta ditjokot pamadjikanana, dibi-
keun ka batoerna. Moeroeboel oerang
Pĕlisti, pek eta awewe djeung bapana
7 [c] didoeroek koe seuneu. 'Misaoer Simson
ka darinja: Ari maraneh migawe kitoe
mah, saĕnjana aing dek malĕs diri ka
8 maraneh, kakara aing teh eureun. 'Pek
disabĕtan, bitis katoet pingping; rosa
pisan panjabĕtna. Bral mijang, toeloej
tjalik dina hidji beulah goenoeng tjadas
Etam.

a p. 14:20. b p. 6:29. c p. 14:15.

9 Tidinja oerang Pĕlisti arindit, seug
masanggrahan di tanah Joeda, wani ma-
10 jakpak di Lehi. 'Pok oerang Joeda
ngaromong: Koe naon maraneh dara-
tang ngaroeroeg ka kaoela? Djawabna:
Kaoela noe matak daratang, dek ngaba-
rogod Simson, sĕdja migawe ka dinja
sakoemaha pagaweanana ka kaoela teja.
11 'Broel tiloe reboe djalma, oerang Joeda,
arijang kana beulah goenoeng tjadas
Etam teja; toeloej malihatoer ka Sim-
son: Naha andjeun teu oeninga, [a] jen
oerang Pĕlisti marentah ka oerang? Naha
andjeun ka kaoela sadaja midamĕl noe
kitoe pĕtana? Walon Simson ka darinja:
Sakoemaha pagaweanana ka kaoela, nja
kitoe pagawean kaoela ka maraneha-
12 nana. 'Pihatoerna deui: Kaoela noe ma-
tak daratang, sĕdja ngabarogod ka an-
djeun, dek diselehkeun ka leungeun oe-
rang Pĕlisti. Ari saoer Simson: Koedoe
saroempah ka kaoela, jen maraneh moal
13 pinaradjangeun ka kaoela. 'Mihatoer deui
eta teh ka Simson, kijeu pihatoerna:
Hamo, ngan dek dibarogod bae, bari
seug diselehkeun ka leungeunna; ari
pĕrkawis maehan tamah, moal ĕnja

andjeun koe kaoela dipaehan. Pek Simson
dibarogod koe doewa tambang weu-
teuh, bari toeloej diiringkeun ti goenoeng
14 tjadas teja. 'Barang andjeunna dong-
kap ka Lehi, heg koe oerang Pĕlisti
dipapagkeun koe soerak. Kalĕrĕsan [b]
Simson disoempingan Roh Pangeran;
seg tambang noe dina pananganana
djadi kawas lambaran haramaj toetoeng
koe seuneu; barogodna lĕboer ti pana-
15 nganana. 'Beh Simson mĕndak hidji
tjatjapek kalde, baseuh keneh; gantjang
njodorkeun pananganana, pek ditjandak,
dianggo neunggeulan, [c] meunang sareboe
16 djalma. 'Pok Simson misaoer: Koe hidji
tjatjapek kalde satoempoek doewa toem-
poek, koe hidji tjatjapek kalde aing mae-
17 han sareboe djalma. 'Ari geus kitoe,
saparantos misaoer, tjoel tjatjapek teh
dipitjeun ti pananganana; sarta eta ĕng-
18 gon disĕboetkeun Ramat-Lehi. 'Tidinja
Simson halabhabeun angĕt pisan, sarta
sasambat ka Pangeran, pioendjoekna:
Andjeun geus maparin kasalamĕtan saki-
toe agoengna koe lantaran abdi andjeun;
doepi ajeuna koering bade paeh halab-
hab, sarĕng laboeh ka leungeun [d] djalma
19 teu disoenat. 'Tidinja Allah meulahkeun
hidji tjangkroeng noe aja di Lehi, seg
bidjil tjai ti dinja; ari geus ngaleueut,
datang deui ingĕtanana, sarta hoerip. Ki-
toe noe matak eta ĕnggon disĕboetkeun
En-Hakore; ajana di Lehi tĕpi ka mang-
20 sa ajeuna. 'Ari Simson ngahakimanana
ka Israil [e] keur djaman oerang Pĕlisti,
[f] doewa poeloeh taoen lilana.

*a* p. 14 : 4. *b* p. 14 : 6. *c* p. 3 : 31. *d* p. 14 : 3; 1 Sam. 31 : 4. *e* p. 13 : 1. *f* p. 16 : 31.

## PASAL 16.

Hidji mangsa Simson angkat ka nagara
Gasa; seug di dinja ningali hidji
2 dajang, sarta tjalik ka eta. 'Aja noe
bebedja ka oerang Gasa, pokna: Sim-
son datang ka dijeu. Tidinja pada nga-
lingkoengan sarta ngabongohan ka an-
djeunna sapeuting djĕpoet, dina lawang
nagara, tatapi tjaritjing bae sapeupeu-
ting, ngomongna: Keun tĕpi ka braj
3 beurang, seg koe oerang dipaehan. 'Ari
Simson ebog tĕpi ka tĕngah peuting;
dĕmi wantji tĕngah peuting seug tanghi,
kĕk njĕkĕl panto lawang nagara kala-
wan tihangna noe doewa, ditjaboet
katoet toelakna, djoeng dipoendak, bari
seug dibawa oenggah ka poentjak goe-
noeng, noe di hareupeun nagara He-
bron.
4 Ari geus kitoe, sanggeusna ti dinja,
toeloej Simson bogoheun ka hidji awe-
we noe di lĕbak Sorek, ngaranna Dĕ-
5 lila. 'Seug gĕgĕdoeg oerang Pĕlisti dara-
tang ka eta awewe, sarta ngaromong
ka dinja: [a] Koedoe ngawoedjoek ka
Simson, sarta tangenan dina naon ka-
bĕdasanana noe sakitoe gĕde teh, sarta
naon pilantaraneunana kami teh nga-
lahkeun ka dinja djeung ngabarogod
ka dinja, soepaja beunang disangsara;
seg kami ka maneh tangtoe pada mere
sareboe saratoes wang perak sewang.
6 'Tidinja Dĕlila ngomong ka Simson:
Tjik, paparin njaho ka koering, dina
naon kabĕdasan andjeun noe sakitoe
gĕde teh, sarĕng naon pilantaraneun
andjeun dibarogod, soepaja beunang di-
7 sangsara? 'Diwalon koe Simson: Oepama
kaoela dibarogod koe toedjoeh lambar
loeloeb hedjo, noe tatjan toehoer, tang-
toe kaoela leuleus, djadi tjara djalma
8 noe sedjen bae. 'Toeloej gĕgĕdoeg Pĕ-
listi ka awewe teh marawa toedjoeh lam-
bar loeloeb hedjo, noe tatjan toehoer;
prak koe awewe teh dibarogodkeun ka
9 Simson. 'Ari noe ngabongohan darijoek
di eta awewe, di djĕro pangkeng. Pok
Dĕlila ngomong ka andjeunna: Eh Sim-
son! diboeroedoeg oerang Pĕlisti. [b] Djĕm-
proeng loeloeb teh koe andjeunna dipĕ-
gatkeun, sakoemaha mĕgatkeun tali in-
djoek, noe geus ngambeu seuneu; djadi
teu koengsi kanjahoan kabĕdasanana.

*a* p. 14 : 15. *b* p. 15 : 14.

10 Tidinja Dĕlila ngomong ka Simson:
Salĕrĕsna, andjeun tadi goegoejon ka
koering sarĕng misaoer bohong ka koe-
ring; ari ajeuna, tjik, paparin njaho ka
koering, naon pilantaraneun andjeun
11 dibarogod? 'Ari walonanana: Oepama
kaoela dibarogod koe tambang wareu-
teuh, anoe tatjan dipake, tangtoe kaoela
leuleus, djadi tjara djalma noe sedjen
12 bae. 'Heug Dĕlila njokot tambang wa-
reuteuh, prak dibarogodkeun ka an-
djeunna; toeloej ngomong ka andjeunna:
Eh Simson! diboeroedoeg oerang Pĕlisti.
Ari noe ngabongohan darijoek di djĕro
pangkeng. Djĕmproeng tambang teh koe

andjeunna dipĕgatkeun ti pananganana,
tjara kanteh.
13 Tidinja Dĕlila ngomong ka Simson:
Dongkap ka ajeuna andjeun teh goe-
goejon bae ka koering, sarĕng misaoer
bohong ka koering; tjik atoeh, paparin
njaho ka koering, naon pilantaraneun
andjeun dibarogod? Ari walonanana:
Oepama toedjoeh oentoen sirah kaoela
koe njai dipakankeun kana tinoenan.
14 ['Prak milampah kitoe,] sarta dipageu-
han koe pantjoeh. Toeloej ngomong ka
andjeunna: Eh Simson! diboeroedoeg
oerang Pĕlisti. Neut Simson tanghi tina
sarena, sarta karaboet eta pantjoeh pa-
kara katoet tinoenan.
15 Tidinja Dĕlila ngomong ka andjeunna:
Na koemaha andjeun bisa misaoer, jen:
Kaoela njaäh ka maneh, da manah an-
djeun teu ngareudjeungan ka koering.
Geus tiloe kali ijeu andjeun teh goegoe-
jon ka koering, sarĕng koering teu di-
paparin njaho dina naon kabĕdasan
16 andjeun noe gĕde teh. 'Ari geus kitoe,
tina njĕsĕdĕk ka andjeunna koe omo-
nganana, saban-saban poë, sarta bari
dikeukeuhan, lila-lila keuheul manahna,
17 asa rek paeh. 'Toeloej bae nganjatakeun
ka dinja saeusi manahna; ari saoerna
ka dinja: [a] Sirah kaoela tatjan pisan
didatangan peso tjoekoer; karana kaoela
djadi nasir Allah ti waktoe dikandoeng
koe iboe; oepama kaoela ditjoekoer,
kabĕdasan kaoela tangtoe leungit ti ka-
oela, seug kaoela leuleus, djadi tjara
18 djalma noe loba bae. 'Barang Dĕlila
geus tĕrangeun, jen Simson ka mane-
hanana nganjatakeun saeusi manahna,
gantjang nitahan, ngala gĕgĕdoeg oerang
Pĕlisti; pihatoerna: Mangga, geura tja-
ralik ajeuna, karana Simson geus nga-
njatakeun ka koering saeusi hatena.
Djĕboel gĕgĕdoeg Pĕlisti daratang ka
dinja, sarta wang perak teh dibawa.
19 'Tidinja Simson koe Dĕlila disina sare
dina lahoenanana; seug njĕloekan hidji
djalma, pek koe eta ditjoekoeran noe
toedjoeh oentoen sirahna; toeloej Dĕlila
ngamimitian njangsarakeun ka andjeun-
na, lĕs kabĕdasanana leungit ti an-
20 djeunna. 'Pok Dĕlila ngomong: Eh Sim-
son! diboeroedoeg oerang Pĕlisti. Neut
Simson tanghi tina sarena, bari misaoer:
Aing dek ka loewar, tjara ka toekang-
toekang, sarta gigibrig; karana teu oe-
ningaeun, [b] jen Pangeran geus njingkah
21 ti andjeunna. 'Kĕk andjeunna koe oe-
rang Pĕlisti ditjarĕkĕl, sarta [c] ditjokel
sotjana, bari toeloej diiringkeun ka Gasa,
sarta dirante tambaga; geus kitoe ga-
wena ngagiling di djĕro pangberokan.
22 'Dĕmi ramboetna mandjangan deui sang-
geusna ditjoekoer.

*a* p. 13 : 5. *b* 1 Sam. 16 : 14; Sil. 5 : 3, 4; 22 : 14. *c* 2 Radj. 25 : 7.

23 Tidinja gĕgĕdoeg oerang Pĕlisti ka-
roempoel, koekoerban rosa pisan ka [a]
Dagon, aällahanana, sarta soekan-soe-
kan. Ari aromongna: Si Simson, moe-
soeh oerang, koe batara oerang geus
24 diselehkeun ka leungeun oerang. 'Sarta
barang djalma-djalma ngadeuleu ka Sim-
son, seg maroedji ka aällahanana; ka-
rana aromongna: Moesoeh oerang, noe
ngaroeksak tanah oerang, sarta njabĕ-
tan batoer oerang loba nakĕr teja, koe
batara oerang geus diselehkeun ka leu-
25 ngeun oerang. 'Ari geus kitoe, keur pada
saroeka hate, seg ngaromong: Geura
ala si Simson, sina ngabodor pikeun
oerang! Gantjang Simson diala ti pang-
berokan, seug ngabodor di hareupeu-
nana, disina nangtoeng dina rowangan
26 tihang. 'Tidinja Simson misaoer ka boe-
dak noe ngahajeukan pananganana: Aing
lesotkeun, hajang ngarampaän tihang-
tihang, anoe ditoempakan ijeu gĕdong,
27 hajang njarande ka dinja. 'Kabĕnĕran
eta gĕdong dĕdĕt koe djalma, awewe-
lalaki; samalah sakabeh gĕgĕdoeg oerang
Pĕlisti araja di dinja; sarta dina loehoer
gĕdong kira-kira aja tiloe reboe djalma,
awewe-lalaki, pada nongton eukeur Sim-
28 son ngabodor. 'Toeloej Simson sasam-
bat ka Pangeran, kijeu pioendjoekna:
Noen, Goesti Pangeran! moegi emoet ka
koering; noen Allah! moegi ngabĕdas-
keun ka koering sakali ijeu bae, [b] soe-
paja koering malĕs diri ka oerang Pĕ-
listi koe pamalĕs hidji tina doewa panon
29 koering. 'Pek Simson nangkeup doewa
tihang noe di tĕngah, anoe ditoempa-
kan sarta ditĕkĕn koe eta gĕdong; noe
hidji koe panangan katoehoe, noe hidji
30 deui koe panangan kentja. 'Pok Sim-
son misaoer: Kadjeun diri aing paeh
djeung oerang Pĕlisti! Seug andjeunna
toengkoel sakoewat-koewat, broeg gĕ-
dong teh roeboeh, ninggang ka sakoer

gĕgĕdoeg djeung ka sakabeh djalma noe
aja di djĕro. Ari djalma noe paeh, beu-
nang Simson maehan dina poepoesna,
loba ti batan noe koe andjeunna dipae-
31 han dina keur hiroepna. 'Toeloej sade-
rekna daratang djeung sakabeh ahli
ramana, seug andjeunna dibawa moe-
lang, bari toeloej dikoerĕbkeun [c] di an-
tara Sora djeung Estaol, dina pakoe-
boeran Manoah ramana. [d] Ari Simson
ngahakimanana ka Israil doewa poeloeh
taoen lilana. *a* 1 Sam. 5 : 4. *b* Roem 12 : 19.
*c* p. 13 : 25. *d* p. 15 : 20.

## PASAL 17.

Aja hidji djalma, oerang pigoenoengan
2 Epraim, ngaranna Mika. 'Hidji wak-
toe eta ngomong ka indoengna: Ari noe
sareboe saratoes wang perak, noe di-
tjokot ti ĕma, anoe matak ĕma sasapa,
samalah misaoer kadenge koe koering
teja, soemoehoen, eta oewang aja di
koering, nja koering anoe njokot inja.
Ngadjawab indoengna: [a] Eh agoes! ma-
neh moegi dibĕrkahan koe Pangeran.
3 'Heg noe sareboe saratoes wang perak
teh koe Mika dipoelangkeun deui ka
indoengna. Ari tjarek indoengna: Oe-
wang perak teh koe ĕma geus disoe-
tjikeun pisan bade ka Pangeran ti leu-
ngeun ĕma, pikeun agoes, baris njijeun
hidji artja sipat oekir djeung hidji artja
sipat tjitak; mana ajeuna koe ĕma di-
4 bikeun deui ka agoes. 'Mangsa oewang
teh koe Mika dipoelangkeun deui ka
indoengna, top indoengna njokot doewa
ratoes perak, dibikeun ka kamasan; seg
koe eta didjijeun hidji artja sipat oekir
djeung hidji artja sipat tjitak; nja eta
5 toeloej aja di imah Mika. 'Ari eta djalma,
nja eta Mika, boga hidji tadjoeg, sarta
njijeun hidji [b] epod djeung [c] tapekong,
toer [d] ngeupeulan anakna lalaki saoe-
6 rang, djadi panghoeloena. 'Dina mangsa
eta [e] taja radja di Israil; djalma pada
milampah masing-masing noe pibĕnĕ-
reun koe rarasaän sorangan. *a* Roet 3 : 10.
*b* 2 Moesa 28 : 6; p. 8 : 27. *c* 1 Sam. 19 : 13.
*d* 2 Moesa 28 : 41. *e* p. 18 : 1; 21 : 25.

7 Aja hidji djalma ngora, asal ti Bet-
Lehem, bilangan Joeda, kaäsoep bangsa
Joeda; nja eta djadi ahli Lewi, sarta
8 ngoembara di dinja. 'Toeloej eta djalma
leumpang ti nagara asal, ti Bet-Lehem
bilangan Joeda teja, karĕpna ngoembara
di mana bae pigĕnaheun. Ari keur
di pangnjabaän, seug datang ka pigoe-
noengan Epraim, nĕpi ka imah Mika.
9 'Ditanja koe Mika: Sampejan datang
ti mana? Djawabna: Kaoela ahli Le-
wi, asal ti Bet-Lehem bilangan Joeda,
keur njaba, sĕdja ngoembara di mana
10 bae pigĕnaheun. 'Omong Mika ka dinja:
Di kaoela bae tjalik, hade djadi piba-
paeun djeung pipanghoeloeëun kaoela;
koe kaoela dek dibere sataoen sapoeloeh
perak, djeung papakean sapangadĕg,
sarta kahakanan. Seug ahli Lewi teh
11 ngiloe. 'Ari ahli Lewi teh ngarĕmpoegan
tjitjing di eta djalma, sarta djalma ngora
teh koe Mika diangkĕn tjara anak so-
12 rangan. 'Toeloej ahli Lewi teh koe Mika
dikeupeulan, sarta eta djalma ngora
djadi panghoeloena, djeung aja di imah
13 Mika.'Tidinja Mika teh ngomong: Ajeuna
aing njaho, jen Pangeran bakal maparin
kahadean ka aing, sapedah aing boga
ahli Lewi, djadi panghoeloe.

## PASAL 18.

Dina mangsa eta [a] taja radja di Israil;
sarta dina mangsa eta kaom oerang
Dan [b] nejangan pimilikeun keur dirina,
baris ngĕnggon; karana nĕpi ka mangsa
eta kaom Dan tatjan katibanan milik
2 di tĕngah kaom Israil. 'Toeloej oerang
Dan nitahan lima djalma, ti bangsana
sorangan, ti satoengtoengna, djalma pĕr-
kosa, [c] ti Sora djeung ti Estaol, baris
lolongok tanah, sarta ngawaspadakeun;
ari aromongna ka dinja: Geura leum-
pang, koedoe ngawaspadakeun tanah.
Tidinja eta teh daratang ka pigoenoe-
ngan Epraim, nĕpi ka imah [d] Mika teja;
3 toeloej meuting di dinja. 'Barang deu-
keut ka imah Mika, seug eta teh tarĕ-
gĕseun kana sora [e] eta djalma ngora,
ahli Lewi teja; toeloej njarimpang ka
dinja, sarta ngaromong ka eta: Koe
saha maneh dibawa ka dijeu? djeung
naon pagawean maneh di dijeu? sarta
4 maneh boga naon di dijeu? 'Ari dja-
wabna ka darinja: Kijeu-kijeu lampah
Mika ka kaoela; ari kaoela teh diboe-
roehan koe eta, sarta djadi panghoe-
5 loena. 'Aromongna deui ka ahli Lewi
teh: Tjik, [f] geura naros ka Allah,
soepaja kaoela tĕrang, ijeu djalan, noe
keur dilakonan koe kaoela, piloeloeseun

6 hanteuna. 'Ngadjawab panghoeloe teh
ka darinja: Geura leumpang bae sarta ka-
sěnangan; ijeu djalan, noe keur dilakonan
koe maraneh, kamanah koe Pangeran.
*a* p. 17:6; 18:1. *b* p. 1:34. *c* p. 13:25. *d* p. 17:1.
*e* p. 17:7. *f* p. 17:5.
7 Bral eta lima djalma laleumpang; toe-
loej daratang [a] ka nagara Lais, sarta
narendjo djalma-djalma noe di djěro eta
nagara tjitjingna sarta sěnang ati, koe-
maha adat oerang Sidon, kěrta djeung
sěnang ati; sarta dina tanah eta taja
noe boga kawasa, anoe ngalarakeun
kitoe-kijeu; malah eta teh djaraoeh ti
oerang Sidon, sarta taja kijeu-kijeu djeung
8 djalma noe sedjen. 'Tidinja maroelang
ka doeloer-doeloerna, noe di Sora djeung
di Estaol teja; seug ditanja koe doeloer-
9 doeloerna: Koemaha bedja? 'Ari dja-
wabna: Geura dangdan, hajoe oerang
indit ngaroeroeg ka dinja; karana ka-
oela geus pada ngilikan eta tanah, sa-
ěnjana, moetoeh koe aloes. Naha ma-
raneh tjaritjing bae? Poma oelah ka-
lěndor; geura leumpang, geura datang,
10 geura meunangkeun eta tanah. 'Dimana
maraneh leumpang, bakal daratang ka
hidji bangsa noe sěnang ati, sarta tanah
teja lěga ngentja-ngatoehoe. Estoe koe
Allah geus dipaparinkeun ka leungeun
maraneh; ěnggon noe taja pisan ka-
koerang, naon bae barang noe aja di
boemi. *a* Jos. 19:47.
11 Broel ti dinja, ti bangsa oerang Dan,
nja ti Sora djeung ti Estaol teja, gěněp
ratoes djalma noe arindit, pada njoren
12 parabot pěrang. 'Toeloej leumpang, seg
masanggrahan di Kirjat-Jarim, di tanah
Joeda, noe matak eta ěnggon disěboet
[a] Pasanggrahan Dan, těpi ka mangsa
ajeuna; ajana di toekangeun Kirjat-
13 Jarim. 'Ari ti dinja ladjoe deui, njorang
pigoenoengan Epraim, seug daratang ka
14 imah Mika teja. 'Pok noe lima djalma,
noe leumpang lolongok tanah Lais teja,
ngaromong, kijeu pokna ka doeloer-
doeloerna: Koemaha, maraneh njaho, jen
dina eta imah [b] aja hidji epod djeung
tapekong, kitoe deui hidji artja sipat
oekir djeung hidji artja sipat tjitak? Ma-
na ajeuna sing pada těrang dina pilam-
15 paheun maraneh. 'Toeloej eta teh nja-
rimpang ka dinja, sarta daratang ka
imah eta djalma ngora, ahli Lewi teja,
nja eta ka imah Mika; seg nanjakeun
16 ka dinja salamět hanteuna. 'Ari noe gě-
něp ratoes djalma, noe njoren parabot
pěrang, oerang Dan teja, pada ngaran-
17 děg hareupeun lawang panto. 'Děmi eta
lima djalma, noe leumpang lolongok
tanah teja, tjat arasoep ka dinja, pek
njokot eta artja sipat oekir djeung eta
epod, djeung eta tapekong, sarta eta
artja sipat tjitak teja; ari panghoeloe
teh nangtoeng hareupeun lawang panto,
djeung djalma noe gěněp ratoes, noe pa-
18 da njoren parabot pěrang teja. 'Barang
eta teh arasoep ka imah Mika, sarta
njokot eta artja sipat oekir, djeung eta
epod, djeung eta tapekong, sarta eta
artja sipat tjitak teh, pok panghoeloe
teh ngomong ka darinja: Maraneh mi-
19 gawe naon? 'Ari djawabna: Geura repeh,
[c] soengoet maneh peungpeukan koe leu-
ngeun, sarta koedoe leumpang djeung
kaoela, baris djadi [d] pibapaeun djeung
pipanghoeloeëun kaoela sakabeh. Měn-
ding mana maneh teh, manghoeloean
ka imah djalma saoerang djeung mang-
hoeloean ka sakaom, ka sabangsa di Israil?
20 'Seug panghoeloe teh soeka ati; top njo-
kot eta epod, djeung eta tapekong, sarta
eta artja teja, bari seug asoep ka tě-
21 ngah djalma loba. 'Tidinja pada malik,
sarta kěbat leumpangna; ari baroedak,
djeung ingon-ingon, sarta djeung barang-
barang diajakeun ti heulaeunana.
*a* p. 13:25. *b* p. 17:3—5. *c* Aj. 29:9. *d* p. 17:10.
22 Ari geus djaraoeh ti imah Mika, seg
djalma-djalma, noe aja dina imah noe
dareukeut ka imah Mika, dikoempoel-
keun; bral njoesoelan ka oerang Dan.
23 'Toeloej ngagěroan ka oerang Dan; seug
eta teh pada njorejang, bari ngaromong
ka Mika: Dek naon maneh, datang sarta
24 ngalijoed? 'Ari djawabna: [a] Batara ka-
oela, beunang kaoela njijeun, koe mara-
neh ditjokot djeung panghoeloena, toe-
loej leumpang; djadi kaoela teh kari
naon deui? sarta koemaha maraneh
nanja ka kaoela: Dek naon maneh?
25 'Ngadjawab oerang Dan ka Mika: So-
wara maneh oelah kadenge di kaoela,
bisi aja djalma panas hate naradjang
ka maneh, sarta njokot njawa maneh
26 djeung njawa ahli-ahli maneh. 'Seg oe-
rang Dan noeloejkeun djalanna; sarta
barang geus katendjo koe Mika, itoe

bĕdas ti batan manehanana, toeloej bae
malik, moelang ka imahna. a 1 Moesa
31:30; 2 Moesa 32:4.
27 Ari koe eta djalma dibawa anoe beu-
nang Mika njijeun, sarta djeung pang-
hoeloena; toeloej daratang ka Lais, ka
eta bangsa noe kĕrta nja sĕnang ati
teja; pek disabĕtan koe seuseukeut pĕ-
dang, sarta nagarana dihoeroe koe seu-
28 neu. 'Taja noe ngaleupaskeun inja, wan-
toe-wantoe nagara teh djaoeh ti Sidon,
sarta maranehanana taja kijeu-kijeu
djeung djalma noe sedjen; ari pĕrnahna
dina lĕbak, anoe deukeut Bet-Rĕhob. Ti-
dinja nagara teh koe oerang Dan dia-
29 dĕgkeun deui, bari toeloej dieusian. 'Ari
eta nagara [a] koe maranehanana disĕ-
boetkeun Dan, noeroetkeun djĕnĕngan
Dan, karoehoenna, noe diowokeun pi-
keun Israil; dĕmi tadina ngaran eta
30 nagara Lais. 'Djeung deui oerang Dan
ngadĕgkeun eta artja, keur sĕsĕmbaheu-
nana; sarta Jonatan poetra Gersom, anoe
poetra Moesa, nja eta djeung anak-poe-
toena manghoeloean ka kaom oerang
Dan, tĕpi kana mangsa eusi tanah di-
31 bojong. 'Djadi eta teh ngadĕgkeun artja
Mika, beunang Mika njijeun teja, sarta
disĕmbah sapandjangna gĕdong Allah [b]
aja di Silo. a Jos. 19:47. b Jos. 18:1; 1 Sam. 4.

## PASAL 19.

Ari geus kitoe, dina mangsa eta, [a] keur
taja radja di Israil, aja hidji ahli
Lewi, ngoembara di tĕngah pigoenoe-
ngan Epraim; toeloej boga hidji parĕkan,
2 asalna ti Bet-Lehem, bilangan Joeda.'Ti-
dinja eta parĕkanana mangdjinahkeun,
bari seug moelang ti manehanana ka
imah bapana, ka Bet-Lehem bilangan
Joeda; geus kitoe ajana di dinja lilana
3 opat boelan. 'Toeloej salakina dangdan,
bral leumpang njoesoel, sĕdja ngoepahan
atina, dek dibawa balik; sarta mawa boe-
djang saoerang djeung kalde sapasang.
Sadatangna koe awewe teh dibawa asoep
ka imah bapana. Barang manehanana ka-
tendjo koe bapa awewe, seug boengaheun
4 papanggih. 'Tidinja manehanana koe mi-
tohana, koe bapa awewe teja, dianděg;
toeloej ngandjrĕk di dinja, tiloe poë li-
lana, njaratoe-nginoem djeung mareu-
5 ting di dinja. 'Ari geus kitoe, dina poë
noe kaopat, braj isoek gantjang haroe-
dang, pek dangdan, sĕdja leumpang. Pok
bapa awewe teh ngomong ka minan-
toena: [b] Sĕgĕrkeun hate maneh heula
koe roti sapoeloekaneun, kakara laleum-
6 pang. 'Gek darijoek, sarta njaratoe-ngi-
noem padoedoewaän. Pok bapa awewe
teh ngomong ka eta djalma: Daek teu
daek koedoe meuting deui, sarta masing
7 soeka ati.'Dĕmi eta djalma dangdan, sĕdja
leumpang, tapi dikeukeuhan koe mito-
8 hana; toeloej meuting deui di dinja. 'Ari
dina poë noe kalima braj isoek gantjang
hoedang, sĕdja leumpang. Ngomong ba-
pa awewe teh: Sĕgĕrkeun hate maneh
heula. Seug talangke tĕpi ka lingsir poë,
9 sarta dadaharan padoedoewaän. 'Pek
djalma teh dangdan, sĕdja leumpang,
nja dirina, djeung parĕkanana, sarta boe-
djangna. Ngomong mitohana, bapa awe-
we teh: Tah, poë teh geus lingsir, dek
boerit, geura meuting deui; geuning, poë
teh geus toeroen, meuting deui di dijeu,
sarta masing soeka ati; ari isoek-isoek
hade gantjang haroedang, bral ka djalan
maraneh, nja moelang ka himah maneh.
10 'Dĕmi eta djalma teu daekeun meuting
deui; seg dangdan, bari toeloej leum-
pang. Tidinja datang ka pĕlĕbah nagara
Jĕboes, nja eta Jĕroesalem; ari kalde
noe sapasang teja dibawa sarta dira-
rangkenan, djeung parĕkanana reudjeung.
a p. 18:1. b 1 Moesa 18:5.
11 Barang nĕpi ka Jĕboes, poë teh geus
toeroen nanakĕran. Pok boedjang teh
matoer ka djoeraganana: Sae sindang
ka ijeu nagara [a] oerang Jĕboes, ngarĕ-
12 rĕb di dijeu. 'Didjawab koe djoeraga-
nana: Moal njimpang ka nagara bangsa
sedjen, anoe teu kaäsoep oerang Israil;
13 anggoer oerang madjoe ka Giba. 'Omong-
na deui ka boedjangna: Hajoe, oerang
moeroe ka salah-sahidji ĕnggon di ditoe;
oerang meuting di Giba atawa di Ra-
14 mah. 'Heg madjoe, toeloej leumpangna;
sarta kaboeroe soeroep panon-poë deu-
keut nagara Giba, noe kabilang ka Bin-
15 yamin. 'Toeloej njarimpang ka dinja,
sĕdja asoep, hajang meuting di Giba.
Geus datang, [b] gek dijoek di loeloeroeng
nagara; karana djalma hidji ge taja noe
mondokkeun maranehanana ka imah,
16 soepaja meuting. 'Djĕboel aja hidji djal-
ma kolot, poelang ti pagaweanana, ti
kĕbon, wantji boerit; ari eta djalma

asalna ti pigoenoengan Epraim, sarta
ngoembara di Giba; dĕmi djalma ĕnggon
17 ijeu mah oerang Binyamin. 'Barang
tjĕngkat panonna, beh nendjo eta djalma
noe njaba aja di loeloeroeng nagara; toe-
loej ditanja koe noe kolot teh: [c] Rek
leumpang ka mana, sarta datang ti
18 mana? 'Ari djawabna: Koering ngaliwat
ti Bet-Lehem bilangan Joeda, sĕdja ka tĕ-
ngah pigoenoengan Epraim; koering asal
ti dinja, sarĕng mantas leumpang ka Bet-
Lehem bilangan Joeda; ari ajeuna koe-
ring keur leumpang ka gĕdong Pangeran;
sarĕng taja pisan noe mondokkeun koe-
19 ring ka imah. 'Parandene [d] boh djarami,
boh parab, aja pikeun kalde koering; kitoe
deui roti sarĕng anggoer aja keur diri
koering, sarĕng keur toewang koering
poen sĕlir, sarawoeh keur poen boedjang,
noe ngareudjeungan abdi gamparan; sa-
20 niskantĕn naon-naon taja kakirang. 'Ngo-
mong djalma kolot teh: Assalam alae-
koem! sakabeh kakoerang sampejan
saäja-aja ditanggoeng koe kaoela; ngan
21 oelah meuting di loeloeroeng bae. 'Gan-
tjangna dibawa ka imahna; [e] seug kalde
diparaban, djeung ngaroembah soekoe,
bari toeloej njaratoe-nginoem. *a* p. 1:31.
*b* 1 Moesa 19:2. *c* 1 Moesa 16:8. *d* 1 Moesa 24:25.
*e* 1 Moesa 24:32.

22 Sabot eta keur pada ngangeunahkeun
atina, doemadakan, [a] oerang nagara eta,
djalma bangkawarah, ngalingkoengan
eta imah, ngagĕdor-gĕdor panto, bari
ngaromong ka noe boga imah, nja ka
noe kolot teja, kijeu pokna: Djalma la-
laki noe asoep ka imah maneh geura
ka-loewarkeun, koe koela sakabeh dek
23 didjima. 'Tidinja djalma noe boga imah
teh ka loewar ka maranehanana, sarta
ngomong ka maranehanana: Ih oelah,
doeloer-doeloer! poma oelah migawe ka-
gorengan kitoe; sapedah eta djalma
asoep ka imah kaoela, noe matak oelah
24 milampah teu patoet kitoe. 'Masing nja-
ho, anak kaoela, noe parawan, sarta
djeung parĕkan eta djalma, koe kaoela
dek dika-loewarkeun ka maraneh; seg
eta koe maraneh heureujan, sarta pi-
lampah sakoemaha pihadeëunana koe
pangrasa maraneh; ari ka eta djalma
mah oelah migawe lampah noe teu pa-
25 toet kitoe. 'Dĕmi eta djalma-djalma teu
daekeun ngawaro ka dinja. Kĕk djalma
teja njĕkĕl parĕkanana, sarta dibidjilkeun
ka maranehanana; seg pada ngadjima ka
dinja, sarta dihantĕm bae sapeuting djĕ-
poet tĕpi ka barabaj beurang; ari wantji
26 balebat padjar dileupaskeun. 'Tidinja
awewe teh braj beurangna datang, bloek
nambroe hareupeun lawang imah djal-
ma noe diandjrĕkan koe doenoenga-
27 nana; ngagoler tĕpi ka tjaäng. 'Wantji
isoek doenoenganana hoedang, sarta moe-
kakeun panto imah, bari seug ka loewar,
sĕdja noeloejkeun djalanna; doemada-
kan, eta awewe, parĕkanana, ngagoler
hareupeun lawang imah, ari leungeunna
28 noempang dina bangbaroeng. 'Pok ngo-
mong ka dinja: Geura hoedang, oerang
toeloej; tatapi teu nembalan. Seug di-
bawa dina kalde; pek eta djalma dang-
dan, bari toeloej moelang ka ĕnggonna.
29 'Barang geus datang ka imahna, njokot
peso, sarta njĕkĕlan parĕkanana, pek
dipotong-potong, noeroetkeun anggaho-
tana, njijeun doewa wĕlas potong; toe-
loej dikirim-kirimkeun ka sawĕwĕngkĕ-
30 ran Israil. 'Ari geus kitoe, saha-saha noe
nendjo pok ngomong: Tatjan aja sarta
tatjan kapanggih anoe kijeu pĕtana, ti
sĕmĕt poëan oerang Israil indit ti tanah
Mĕsir tĕpi ka poë ajeuna; sadajana sing
niten ka dinja; geura pada tarekah,
sarta mitjatoer! *a* 1 Moesa 19:4.

## PASAL 20.

Tidinja sakabeh oerang Israil arindit,
seug sapadjĕmoehan koempoel kawas
djalma saoerang, [a] ti sĕmĕt Dan tĕpi ka
Berseba, kitoe deui tanah Gilad, ngada-
2 reuheus ka Pangeran, [b] di Mispa. 'Sarta
gĕgĕden sabangsa kabeh, ti sadajana
kaom Israil, pada djonghok dina koem-
poelan oemat Allah, aja opat kĕti djalma
3 badarat anoe njikĕp pĕdang. 'Ari oerang
Binyamin ngadarenge bedja, jen oerang
Israil moeroeboel ka Mispa. Pok oerang
Israil ngaromong: Geura tjaritakeun,
koemaha pĕtana kagorengan kitoe teh?
4 'Ngadjawab eta ahli Lewi, salaki awewe
noe dipaehan teja, kijeu pokna: Asalna
[c] koering dongkap ka Giba, noe kabilang
ka Binyamin, nja koering sarĕng poen
5 parĕkan, sĕdja meuting. 'Seug priboemi
Giba teh ngamoesoeh ka koering, sarĕng
ngalingkoengan eta imah ti peuting tina
hal koering; angkeuhna diri koering dek

dipeuntjit, ari poen parĕkan koe mara-
nehanana diheureujan datang ka paehna.
6 'Tidinja poen parĕkan koe koering ditjĕ-
kĕl, sarĕng dipotong-potong, bari toeloej
dikirim-kirimkeun ka sawĕwĕngkĕran
milik Israil, reh eta teh marigawe karoe-
tjahan sarĕng [d] noe teu patoet di Israil.
7 'Soemangga, sampejan sadaja, oerang
Israil! paparin saoer sarĕng pirĕmpag
8 di dijeu. 'Neut sakabeh djalma nang-
toeng, kawas djalma saoerang, bari ngo-
mong: Oerang teh hidji ge moal aja
noe balik ka himahna, sarta oerang
hidji ge moal aja noe moendoer ka
9 imahna. 'Ari ajeuna oerang lampahkeun
kijeu ka Giba teh: oerang roeroeg, make
10 lotĕre; 'nja oerang njokot sapoeloeh
djalma ti saratoes, ti sakabeh kaom
Israil, djeung saratoes ti sareboe, sarta
sareboe ti salaksa, baris mawa pibĕkĕleun
keur djalma noe loba; soepaja, dimana
geus daratang ka Giba bilangan Binya-
min teh, pada milampah sakoemaha ka-
lakoean teu patoet, noe koe eta dipi-
11 gawe di Israil teja. 'Tidinja sakabeh
oerang Israil karoempoel ka eta nagara,
sarta samijoek, kawas djalma saoerang.

*a* 1 Sam. 3:20. *b* p. 11:11. *c* p. 19:15. *d* Jos. 7:15.

12 Geus kitoe kaom-kaom Israil ngoetoe-
san ka sakaomBinyamin, mopojan kijeu:
Eta kagorengan naon, noe kalampahkeun
13 di maraneh teja? 'Mana ajeuna geura se-
lehkeun [a] eta djalma noe balangkawarah,
anoe di Giba teja, dek diparaehan, sarta
dek ngaleungitkeun kagorengan ti Israil.
Tatapi oerang Binyamin teu daekeun
ngagoegoe ka omongan oerang Israil,
14 doeloer-doeloerna. 'Anggoer oerang Bin-
yamin ti sagala nagara karoempoel ka
Giba, dek boedal, ngalawan ka oerang
15 Israil. 'Seg dina poë eta oerang Bin-
yamin ti sagala nagara diloris, aja doewa
laksa gĕnĕp reboe djalma noe njikĕp
pĕdang, djaba ti priboemi Giba, noe
diloris toedjoeh ratoes djalma beunang
16 mĕting. 'Dina lĕbah eta sakabeh djalma
aja toedjoeh ratoes djalma beunang mĕ-
ting, [b] noe ngaredekeun; eta sakabeh bisa
ngabandring koe batoe ka boeoek salam-
bar, sarta tara salah. *a* p. 19:22. *b* p. 3:15.

17 Ari oerang Israil diloris, djaba ti Bin-
yamin, aja opat kĕti djalma noe njikĕp
18 pĕdang; eta sakabeh pradjoerit. 'Toeloej
darangdan, broel arindit ka Bet-El; seug
naros ka Allah, kijeu pioendjoek oerang
Israil: [a] Anoe mana koering sadaja noe
piinditeun ti heula, pikeun mĕrangan
ka oerang Binyamin? Ari timbalan Pa-
19 ngeran: Joeda noe koedoe ti heula. 'Prak
oerang Israil isoekna darangdan, toeloej
20 masanggrahan deukeut Giba. 'Tidinja
oerang Israil boedal, sĕdja mĕrangan ka
Binyamin; pek oerang Israil tata-baris,
dek mĕrangan ka darinja deukeut Giba.
21 'Broel oerang Binyamin boedal ti Giba,
sarta ngararoeksak di Israil dina poë
eta; doewa laksa doewa reboe djalma
22 noe tinggolepak dina taneuh. 'Dĕmi eta
bala, tĕgĕs oerang Israil, ngoewatkeun
maneh, sarta tata-pĕrang deui dina ĕng-
gon oeroetna tata-baris poë kamari teja.
23 'Djeung oerang Israil arindit, [b] seug
tjareurik di pajoeneun Pangeran tĕpi
ka boerit; sarta pada naros ka Pange-
ran, kijeu pioendjoekna: Koemaha koe-
ring teh, kĕdah madjĕng deui mĕrangan
ka poen doeloer, oerang Binyamin? Ari
timbalan Pangeran: Seg arindit, pĕra-
ngan. *a* p. 1:1. *b* p. 21:2.

24 Toeloej oerang Israil pada ngadĕsĕk
ka oerang Binyamin dina poë noe ka-
25 doewa. 'Broel Binyamin boedal, mapag
ka maranehanana ti Giba dina poë noe
kadoewa teja, pek ngararoeksak deui
di oerang Israil; salaksa dalapan reboe
djalma noe tinggolepak dina taneuh;
26 eta sakabeh anoe njikĕp pĕdang. 'Ti-
dinja sakabeh oerang Israil djeung sa-
bala kabeh arindit, toeloej daratang ka
Bet-El, sarta tjareurik, djeung marando
di dinja di pajoeneun Pangeran, bari
pada poewasa dina poë eta tĕpi ka
boerit; toer pada ngoerbankeun [a] koer-
ban doeroekan djeung koerban pana-
27 rima ka pajoeneun Pangeran. 'Sarta
oerang Israil pada naros ka Pangeran;
(wantoe-wantoe pĕti pĕrdjangdjian Al-
28 lah aja di dinja dina mangsa eta, 'djeung
[b] Pinĕhas poetra Elasar, anoe poetra
Haroen teja, noe poerah marĕk ka pa-
joeneunana dina mangsa eta) ari pioen-
djoekna: Koemaha koering teh piboe-
daleun deui bae bade mĕrangan ka poen
doeloer, oerang Binyamin, atanapi eu-
reun? Ari timbalan Pangeran: Seg arin-
dit; karana isoekan koe kami tangtoe
29 diselehkeun ka leungeun maneh. 'Toeloej

Israil neundeunan [c] anoe baris ngabo-
ngohan ka Giba, ti sakoeriling.

*a* 3 Moesa 1:3; 3:1. *b* Jos. 22:13. *c* p. 9:25.

30 Broel oerang Israil arindit, dek mĕ-
rangan ka oerang Binyamin dina poë
noe katiloe, sarta tata-baris deukeut
31 Giba, tjara ka toekang-toekang. 'Geus
kitoe oerang Binyamin boedal, mapag
ka bala, sarta katarik, pisah ti nagara;
pek ngamimitian ngadek, tjara ka toe-
kang-toekang, dina doewa djalan gĕde;
noe hidji bras ka Bet-El, noe hidji deui
ka Giba, di tĕgal; kira tiloe poeloeh
32 djalma bala Israil noe kasabĕt. 'Ngaro-
mong oerang Binyamin: Geus eleh eta
teh di hareupeun oerang, tjara bareto.
Tatapi tjarek oerang Israil: [a] Hajoe
oerang kaboer, soepaja eta katarik, pisah
33 ti nagara, ka djalan gĕde. 'Seug sakabeh
oerang Israil haroedang ti ĕnggonna,
sarta tata-baris di Baäl-Tamar. Djeung
oerang Israil noe keur ngabongohan teja
34 rijab ti ĕnggonna, ti Maäre-Giba. 'Aja
salaksa djalma beunang mĕting ti sa-
bangsa Israil ngadatangan ka Giba, ti
pabĕnĕranana, sarta pĕrang teh djadi
rosa; dĕmi eta teh teu njaranaeun bakal
35 kataradjang katjilakaän. 'Toeloej Bin-
yamin teh koe Pangeran disina eleh di
hareupeun Israil; sarta oerang Israil nga-
roeksakkeun di Binyamin dina poë ha-
rita doewa laksa lima reboe saratoes
djalma; eta sakabeh anoe njikĕp pĕdang.

*a* Jos. 8:5, 6.

36 Geus tĕrangeun oerang Binyamin, jen
dirina eleh; karana oerang Israil mere
omber ka Binyamin, tina sabab nga-
randĕl ka noe ngabongohan, noe diteun-
37 deun deukeut Giba teja. 'Ari noe keur
ngabongohan teja moeroe, njĕlĕmpĕk ka
Giba, sarta noe ngabongohan teh kĕn-
tjĕng pisan; pek sanagara kabeh disa-
38 bĕtan koe seuseukeut pĕdang. 'Djeung
deui oerang Israil geus masinian ka noe
ngabongohan, [a] koedoe njijeun kĕboel
haseup, sing gĕde, njamboewang ti na-
39 gara. 'Tidinja oerang Israil malik dina
keur pĕrang, sarta Binyamin ngamimi-
tian ngadek, kira tiloe poeloeh djalma
oerang Israil noe kasabĕt; noe matak
ngaromong: Poegoeh geus eleh eta teh
di hareupeun oerang, tjara keur pĕrang
40 bareto. 'Boel kĕboel teh ngamimitian
njamboewang ti nagara, saibarat tihang
haseup. Ana Binyamin ngalijeuk ka toe-
kang, doemadakan, njamboewang sa-
toengkĕb nagara, ngĕboel ka langit.
41 'Toeloej oerang Israil malik; seg oerang
Binyamin soemĕblak, bawaning nendjo
42 dirina kataradjang katjilakaän. 'Toeloej
maloendoer ti hareupeun oerang Israil
ka djalan tĕgal lĕga; tatapi pĕrang teh
montel ka dinja, sarta noe daratang
ti nagara-nagara ngaroeksakkeun ka
43 dinja di tĕngahna. 'Dirijoeng Binyamin
teh, dioedag-oedag, diidĕk-idĕk di pang-
reureuhan, tĕpi ka pabĕnĕran Giba, ti
44 tĕbeh pangbidjilan panon-poë. 'Ari anoe
roeboeh oerang Binyamin teh salaksa
dalapan reboe djalma; eta sakabeh djal-
45 ma pĕrkosa. 'Aja noe maloendoer, ka-
laboer ka tĕgal lĕga, ka batoe tjadas
Rimon; tatapi koe oerang Israil dipoe-
poerian di djalan gĕde, meunang lima
reboe djalma; sarta dipontel pisan ti
pandeuri tĕpi ka Gidom, aja deui noe
46 kasabĕt doewa reboe djalma. 'Djadi sa-
kabeh oerang Binyamin anoe roeboeh
dina poë harita, doewa laksa lima reboe
djalma noe njikĕp pĕdang; eta sakabeh
47 djalma pĕrkosa. 'Ari noe maloendoer
kaboer ka tĕgal lĕga, ka tjadas Rimon
teja, gĕnĕp ratoes djalma. [b] Toeloej tja-
ritjing di tjadas Rimon, meunang opat
48 boelan. 'Sarta oerang Israil malikan ka
oerang Binyamin, pek disabĕtan koe
seuseukeut pĕdang, boh eusi nagara sa-
rerejana, boh sasatoan, dalah saniskara
noe kapanggih; kitoe deui sakabeh na-
gara noe kapanggih dihoeroe koe seuneu.

*a* Jos. 8:8, 20, 21. *b* p. 21:13.

## PASAL 21.

Ari oerang Israil geus pada soempah
[a] di Mispa, kijeu pokna: Oerang teh
hidji ge moal aja noe mere anak ka
oerang Binyamin, keur pipamadjikaneu-
2 nana. 'Tidinja djalma-djalma daratang
ka Bet-El, sarta marando di dinja di
pajoeneun Allah, tĕpi ka boerit, [b] djeung
pada tjeurik tingsalĕgroek, katjida pisan.
3 'Pok aroendjoekan: Eh Pangeran, Allah
Israil! naha aja pĕrkawis kitoe di Is-
rail, moenggah dangĕt ajeuna sahidji
4 kaom Israil kirang? 'Ari geus kitoe,
isoekna djalma-djalma gantjang haroe-
dang, toeloej njijeun hidji altar di di-
nja, bari seug ngoerbankeun [c] koerban

5 doeroekan djeung koerban panarima. 'Pok
oerang Israil ngaromong: Saha sakabeh
kaom Israil anoe hanteu datang kana
koempoelan ka pajoeneun Pangeran?
Karana aja soempahna bangĕt pisan
hal noe hanteu pidatangeun ka Mispa,
ngadeuheus ka Pangeran; pokna: Pasti
6 dipaehan. 'Sarta oerang Israil pada han-
djakaleun koe Binyamin doeloerna; aro-
mongna: Ajeuna sahidji kaom geus ditilas
7 ti Israil. 'Koemaha oerang nja pipĕtaeun
ka eta, ka noe kari teja, hal pĕrkara
awewe? da oerang teh geus soempah
njĕboet Pangeran, hamo mere anak oe-
rang ka dinja baris pipamadjikaneun.
8 'Aromongna deui: Koemaha, sagala kaom
Israil aja noe hanteu datang ka Mispa,
ngadeuheus ka Pangeran? Doemadakan,
ti Jabes bilangan Gilad taja noe datang
9 ka pasanggrahan, kana koempoelan. 'Ari
djalma-djalma diloris, sihoreng priboemi
Jabes bilangan Gilad taja hidji-hidji atjan
10 di dinja. 'Toeloej padjĕmoehan teh ngoe-
toesan ka dinja salaksa doewa reboe
djalma, kaäsoep djalma pĕrkosa, sarta
diparentah, kijeu parentahna: Geura la-
leumpang, seg priboemi Jabes bilangan
Gilad teh koe maraneh sabĕtan koe seu-
seukeut pĕdang, katoet awewe djeung
11 baroedakna. 'Sarta koedoe milampah ki-
jeu pĕtana: [d] Sakoer lalaki, kitoe deui
sakoer awewe anoe njaho di lalaki,
geus njorang didjima, koedoe haram-
12 keun. 'Toeloej eta teh dina lĕbah pri-
boemi Jabes bilangan Gilad manggih
opat ratoes landjang, parawan, anoe ta-
tjan njaho di lalaki, tatjan njorang di-
djima; seug dibarawa ka pasanggrahan
di Silo, anoe di tanah Kanaän. a p. 20:1.
b p. 2:4; 20:23, 26. c p. 20:26. d 4 Moesa 31:17.

13 Tidinja sapadjĕmoehan mioetoes, sarta
sasaoeran ka oerang Binyamin, [a] anoe
aja di tjadas Rimon teja, bari diĕmbaran
14 pirahajoeëun. 'Toeloej Binyamin balik,
harita keneh; sok dileleran landjang
anoe dihiroepan, sesa awewe Jabes bila-
ngan Gilad teja, tatapi hanteu mahi keur
maranehanana kitoe. a p. 20:47.

15 Ari djalma-djalma teh handjakaleun
koe Binyamin, tina sabab Pangeran nga-
damĕl hidji kolowong dina kaom-kaom
16 Israil. 'Sarta para kokolot padjĕmoehan
misaoer kijeu: Koemaha oerang nja pi-
pĕtaeun ka noe kari, hal pĕrkara awe-
we, sapedah awewe kaom Binyamin
17 ditoempoer? 'Salaoerna deui: Milik Bin-
yamin baris noe rahajoe, soepaja oelah
18 aja kaom Israil anoe leungit. 'Dĕmi oe-
rang mah teu kadoega mere anak oerang
ka dinja baris pipamadjikaneun; karana
oerang Israil saroempah kijeu teja: Saha-
saha noe mere pipamadjikaneun ka Bin-
19 yamin, keuna panjapa. 'Salaoerna deui:
Kijeu bae: saban-saban taoen sok pesta
di Silo bade ka Pangeran, kalereun Bet-
El, wetaneun djalan gĕde, noe ti Bet-El
bras ka Sĕkem, sarta kidoeleun Lĕbona.
20 'Toeloej marentah ka oerang Binyamin,
kijeu parentahna: Maraneh geura leum-
pang, koedoe ngabongohan di kĕbon
21 anggoer, 'sarta koedoe narendjo, bari
masing awas, dimana landjang-landjang
Silo geus ka laloewar, ngarigĕl dina
kalangan, geuwat maraneh baridjil ti
kĕbon anggoer, bari pada ngiwat hidji
pipamadjikaneun ti sakabeh landjang
Silo, seg laleumpang ka tanah Binyamin.
22 'Ari geus kitoe, lamoen bapana atawa
doeloerna datang ka kaoela, mĕrkara-
keun, seg kaoela bakal ngomong kijeu
ka darinja: Eta teh karoenjakeun bae
ka kaoela; sabab kaoela njokot pipa-
madjikaneunana dina pĕrang teh hanteu
mahi hidji sewang; ĕnjana mah lain
maraneh anoe mere eta ka darinja, ari
kitoe mah maraneh waktoe ajeuna ka-
23 salahan. 'Tidinja oerang Binyamin mi-
lampah kitoe; pek njarokot pipamadji-
kaneun, noeroetkeun bilangan marane-
hanana, ti sakoer noe ngarigĕl, djalan
ngarampas, bari toeloej leumpang, ba-
ralik samilik-milikna; ari nagara-nagara
diadĕgkeun deui, sarta koe maraneha-
24 nana dieusian. 'Toeloej oerang Israil
maroelang ti dinja dina mangsa eta,
masing-masing ka kaomna djeung ka
bangsana; pada boebar ti dinja ka sa-
25 milik-milikna. 'Dina mangsa eta [a] taja
radja di Israil; djalma milampahna ma-
sing-masing noe pibĕnĕreun koe rara-
saän sorangan. a p. 17:6.

# KITAB ROET.

## PASAL 1.

Ari geus kitoe, keur djaman [a] para
hakim ngahakiman, hidji mangsa pa-
tjĕklik dina djĕro tanah. Geus kitoe aja
hidji djalma leumpang ti Bet-Lehem, bila-
ngan Joeda, sĕdja ngoembara di tanah
Moab; leumpangna djeung pamadjikana-
na sarta djeung anakna lalaki noe doewa.
2 'Ari ngaran eta djalma Elimelek, djeung
ngaran pamadjikanana Naomi, sarta nga-
ran doewa anakna Mahlon djeung Kiljon,
oerang Eprat, asal ti Bet-Lehem bilangan
Joeda. Toeloej daratang ka tanah Moab,
3 sarta tjaritjing di dinja.'Geus kitoe Elime-
lek, salaki Naomi, maot; katinggal Na-
4 omi djeung doewa anakna. 'Eta teh seug
pada boga pamadjikan ka oerang Moab;
ngaran noe hidji Orpa, ari ngaran noe
hidji deui Roet; ari ngarĕnggonna di
5 dinja watara sapoeloeh taoen. 'Toeloej
eta doewa djalma, Mahlon djeung Kil-
jon teja, paraeh deui; djadi eta awewe
katinggal koe anak doewanana sarta
koe salakina.

*a* Hak. 2:16.

6 Geus kitoe Naomi dangdan djeung mi-
nantoena, sĕdja moelang ti tanah Moab;
karana ngadenge bedja di tanah Moab,
jen Pangeran [a] geus ngalajad ka oematna,
7 dipaparin deui rĕdjĕki. 'Bral indit ti ĕng-
gonna tjitjing, sarta doewa minantoena
reudjeung; toeloej leumpang di djalan, sĕ-
8 dja moelang ka tanah Joeda.'Pok Naomi
ngomong ka doewa minantoena: Geura
leumpang, moelang, masing-masing ka
imah indoeng sorangan. Moegi-moegi Pa-
ngeran midamĕl kahemanan ka maraneh,
sakoemaha noe koe maraneh geus dilam-
pahkeun ka noe maraot sarta ka diri
9 ĕma. 'Moegi maraneh koe Pangeran
dipaparin manggih [b] reureuh, hidji-hidji
di imah salaki. Toeloej koe Naomi pada
ditjijoeman; sarta tjareurik sĕgrak-sĕ-
10 groek. 'Pok pada mihatoer ka Naomi:
Salĕrĕsna, simkoering sĕdja ngiring ĕma
11 moelang ka bangsa ĕma. 'Ari omong
Naomi: Geura maroelang bae, anaking!
keur naon dek miloe djeung ĕma? Na
ĕma teh ngandoeng keneh anak, [c] baris
12 pisalakieun maraneh? 'Geura maroelang
bae, anaking! geura leumpang; karana
ĕma teh geus kolot, moal boga deui sa-
laki. Lamoen ĕma ngomong, boga pang-
harĕpan, sanadjan ĕma peuting ĕngke
boga salaki, sarta sanadjan ngadjoeroe
13 anak lalaki, 'na maraneh, ana kitoe
mah, dek ngadagoan tĕpi ka galĕdena?
na maraneh, ana kitoe mah, dek mingit
sorangan, moal boga salaki? Oelah kitoe,
anaking! saĕnjana ĕma teh leuwih soe-
sah ti batan maraneh, karana [d] pana-
ngan Pangeran bidjil, ngahalangan ka
14 ĕma. 'Sĕgrak-sĕgroek pada tjeurik deui;
seug Orpa njijoem, amit ka mitoha, dĕ-
15 mi Roet mah ngarakĕtan ka dinja. 'Ngo-
mong Naomi: Tah, lantjeuk maneh geus
moelang ka bangsana djeung ka bata-
rana; maneh oge geura moelang, noetoer-
16 keun lantjeuk. 'Wangsoelan Roet: Oelah
njĕsĕg ka simkoering ninggalkeun ĕma,
moendoer ti toekangeun ĕma; salĕrĕsna,
[e] ka mana bae ĕma angkat, simkoering
sĕdja ngiring; sarĕng di mana bae ĕma
ngarĕrĕb, simkoering sĕdja toeroet;
bangsa ĕma nja bangsa simkoering, sa-
rĕng Allah ĕma nja Allah simkoering;
17 'Di mana bae ĕma maot, simkoering
toeroet paeh, sarĕng nja di dinja hajang
dikoeboer. [f] Simkoering nĕda koe Pa-
ngeran didamĕl kijeu sarta diwoewoe-
han kijeu, ngan maot bae noe bakal
18 misahkeun simkoering sarĕng ĕma! 'Ana
Naomi geus tĕrangeun, jen Roet teh
koekoeh sĕdjana dek miloe, seg eureun
bae magahan ka dinja.

*a* Djab. 65:10; Loek. 1:68. *b* p. 3:1. *c* 5 Moesa 25:5. *d* Aj. 19:21. *e* 2 Sam. 15:21. *f* 1 Sam. 14:44.

19 Toeloej ladjoe leumpangna padoedoe-
waän, tĕpi ka daratang ka Bet-Lehem.
Ari geus kitoe, barang daratang ka
Bet-Lehem, seug gehger sanagara tina
sabab eta, sarta pada ngomong: Koetan
20 ijeu teh Naomi? 'Ngadjawab Naomi ka
darinja: Kaoela oelah disĕboet Naomi,
koedoe sĕboet Mara; karana noe Moerba-
wisesa njoekĕrkeun ka kaoela liwat
21 saking. 'Kaoela barang leumpang teh pi-
noeh, ana dipoelangkeun deui koe Pa-
ngeran kosong. Naha kaoela koe ma-
raneh disĕboet Naomi? da Pangeran
njalahkeun ka kaoela, sarta noe Moerba-

22 wisesa njilakakeun ka kaoela. 'Tah,
kitoe moelangna Naomi; sarta Roet,
oerang Moab, minantoena, reudjeung;
moelangna ti tanah Moab, ari dara-
tangna ka Bet-Lehem mĕnĕran oesoem
ngamimitian diboewat gandroeng.

PASAL 2.

Ari Naomi teh boga hidji [a] koelawarga
salakina, djalma soegih-moekti, bang-
sa Elimelek; ari djĕnĕnganana Boas.
2 'Geus kitoe Roet, oerang Moab teja,
mihatoer ka Naomi: Simkoering nĕda
idin leumpang ka kĕbon, [b] sĕdja moe-
loengan heutjak toekangeun saha bae
noe parĕng simkoering mĕndak koernija
dina panonna. Ari djawab Naomi: Djig
3 bae, anaking! 'Bral leumpang, toeloej
datang, prak moeloengan di kĕbon, toe-
kangeun noe dibaroewat. Kabĕnĕran
noe kapanggihna saloewoek kĕbon ka-
goengan Boas, anoe bangsa Elimelek
4 teja. 'Doemadakan, Boas teh soemping
ti Bet-Lehem, sarta misaoer ka noe diba-
roewat: Pangeran moegi njarĕngan ka
maraneh! Ari wangsoelanana: Moegi an-
5 djeun dibĕrkahan koe Pangeran! 'Ma-
riksa Boas ka boedjangna noe dioeroes-
keun ka noe dibaroewat: Ti saha eta
6 awewe ngora? 'Ngawangsoel boedjang
noe dioeroeskeun ka noe dibaroewat teh,
kijeu wangsoelanana: Soemoehoen, nja
eta awewe oerang Moab, [c] anoe ngiring
Naomi wangsoel ti tanah Moab teja.
7 'Ari tjatoerna: Koering moegi ditĕra-
ngan moeloeng, ngoempoelkeun di lĕbah
beungkeutan, toekangeun noe dibaroe-
wat. Ladjĕng asoep, sarĕng djongdjon
bae ti wantji isoek dongkap ka ajeuna;
anging bijeu eureun dina saoeng sakĕ-
8 dap. 'Tidinja Boas misaoer ka Roet:
Tjing dengekeun, anaking! oelah dek
leumpang moeloeng di kĕbon noe sedjen,
kitoe deui oelah dek toeloej ti dijeu;
sing matoeh bae di dijeu, ngareudjeu-
9 ngan boedjang kaoela awewe. 'Panon
maneh sing tĕtĕp ka ijeu kĕbon noe keur
dipiboewatan, sarta toetoer-toetoerkeun
bae anoe diboewat; eta kaoela geus
marentah ka boedjang-boedjang, oelah
aja noe ngopenan ka maneh. Djeung
lamoen maneh hajang nginoem, leum-
pang bae ka wadahna, seg nginoem anoe
10 beunang nimba boedjang. 'Brĕk Roet
teh njoeoeh kana taneuh, sarta soedjoed,
bari oendjoekan ka andjeunna: Koe
naon simkoering noe mawi mĕndak
koernija dina sotja andjeun, dongkap ka
andjeun miroseja ka simkoering, da sim-
11 koering teh oerang nagara lijan? 'Ngawa-
lon Boas, kijeu walonanana ka Roet:
Geus dibedjakeun pisan ka kaoela sa-
niskara [d] noe koe maneh dilampahkeun
ka mitoha maneh, sanggeus maot salaki
maneh, sarta maneh ninggalkeun in-
doeng-bapa maneh, djeung nagara asal,
bari toeloej leumpang ka bangsa noe teu
kanjahoan koe maneh ti kamari-mang-
12 koekna. 'Pangeran moegi malĕs kana
kalakoean maneh, sarta sing pĕpĕk gan-
djaran maneh ti Pangeran, Allah Israil,
anoe koe maneh dideuheusan, [e] hajang
njalindoeng ka handapeun djangdjangna.
13 'Pioendjoek Roet: Moegi simkoering
mĕndak koernija dina sotja salira djoe-
ragan, wireh andjeun geus ngalilipoer
ka simkoering, sarĕng wireh andjeun
geus ngoepahan kana ati abdi gampa-
ran, nadjan simkoering hanteu sami
sarĕng salah-sawijos abdi gamparan.

*a* p. 3 : 2. *b* 3 Moesa 19 : 9. *c* p. 1 : 19. *d* p. 1 : 8, 16, 17. *e* Djab. 17 : 8.

14 Ari waktoe rek dadaharan, Boas mi-
saoer ka Roet: Hijap ka dijeu, geura
miloe ngahakan roti, sarta hoewapeun
maneh tjotjolkeun kana tjoeka. Gek
Roet teh dijoek gigireun noe dibaroewat;
heg disodoran beunang njangraj, kop
dadaharan datang ka seubeuhna, sarta
15 aja sesana. 'Ana indit, sĕdja moeloe-
ngan deui, seg Boas marentah ka boe-
djang-boedjangna, kijeu saoerna: Nadjan
dina antara beungkeutan ge eta meu-
nang bae moeloengan, sarta koe mara-
16 neh oelah diwirangkeun. 'Malah koedoe
dipangnjaboetkeun tina eundan, [a] sarta
tinggalkeun bae, soepaja koe eta di-
poeloeng, djeung oelah digeunggeureuh-
17 keun. 'Ari moeloenganana dina eta kĕ-
bon tĕpi ka boerit; tidinja beunangna
moeloengan ditoetoe, aja kira-kira saepa
18 gandroeng. 'Seg didjoengdjoeng, bari
toeloej moelang ka nagara. Geus kitoe
koe mitohana katendjo beunangna moe-
loengan; sarta Roet ngaloewarkeun se-
sana seubeuh teja, bari disanggakeun.
19 'Ditanja koe mitohana: Di mana maneh
poë ijeu nja moeloengan, sarta di mana

nja digawe? Moegi diběrkahan anoe mi-
roseja ka maneh! Toeloej Roet mopo-
jankeun ka mitohana, digawena di Boas;
pihatoerna: Simkoering poë ijeu digawe
teh di hidji djalma, noe djěněngan Boas.
20 'Ari omongan Naomi ka minantoena:
[b] Moegi eta teh diběrkahan koe Pa-
ngeran, noe teu tinggal kaäsihanana
ka noe hariroep sarta [c] ka noe maraot!
Ngomong deui Naomi ka Roet: Eta
djalma baraja ka oerang, kaäsoep poerah
21 něboes ka oerang. 'Pihatoer Roet, oe-
rang Moab teh: Paingan, sabab nim-
balan ka simkoering: Koedoe ngareu-
djeungan ka boedjang-boedjang kaoela,
těpi ka geus anggeus sakabeh piboe-
22 wateun anoe kaoela.'Ari omongan Naomi
ka Roet minantoena: Hade pisan, ana-
king, lamoen maneh ka loewar reu-
djeung boedjangna awewe; bisi maneh
23 diharoe-haroe di kěbon noe sedjen. 'Toe-
loej Roet teh ngareudjeungan ka boe-
djang Boas awewe, sarta moeloenga-
nana těpi ka anggeusna diboewat gan-
droeng djeung diboewat tarigoe; sarta tě-
těp di mitohana. *a* 3 Moesa 23 : 22. *b* p. 3 : 10.
*c* p. 1 : 8.

PASAL 3.

Tidinja Naomi mitohana ngomong ka
Roet: Eh anaking! ěma teh lain koe-
doe nejangan pigeusaneun maneh [a] reu-
2 reuh, soepaja maneh djamoega? 'Ari
ajeuna eta Boas, noe direudjeungan boe-
djangna awewe koe maneh teja, [b] lain koe-
lawarga oerang? Masing njaho, andjeunna
ngěrsakeun napi gandroeng ěngke peu-
3 ting dina pangirikan.'Mana maneh geura
mandi, sarta diminjak; rap make pa-
midangan maneh, bari seug ijang ka
pangirikan; tapi oelah nembongkeun
maneh ka eta djalma, těpi ka paran-
4 tosna dahar-leueut. 'Ari geus kitoe, di-
mana geus ebog, tangenan koe maneh
ěnggon ebogna, toeloej njampeurkeun,
singkabkeun toendjangeunana, bari seg
ngěděng; tangtoe andjeunna ka maneh
maparin njaho anoe koedoe dilampahkeun
5 koe maneh. 'Ari wangsoelanana: Sanis-
kara noe dipisaoer koe ěma, simkoering
sědja ngalampahkeun. *a* p. 1 : 9. *b* p. 2 : 1, 20.
6 Tidinja Roet ijang ka pangirikan, sarta
milampah sakoemaha parentah mito-
7 hana teja. 'Ari Boas parantos dahar-
leueut, sarta soeka manahna, toeloej
soemping, ebog dina toengtoeng toem-
poekan gandroeng; sěr Roet teh njam-
peurkeun lalaoenan, pek njingkabkeun
8 toendjangeunana, bari seg ngěděng. 'Ari
geus kitoe, wantji těngah peuting eta
djalma kaget, sarta malik; doemadakan,
aja awewe ngěděng toendjangeunana.
9 'Misaoer Boas: Saha eta? Ari pihatoerna:
Noen, simkoering teh Roet, abdi gam-
paran; moegi meberkeun djangdjang
andjeun ka loehoereun abdi gamparan;
karantěn [a] nja andjeun poerah něboes.
10 'Saoer Boas: Eh anaking! [b] moegi ma-
neh diběrkahan koe Pangeran; ijeu ka-
hemanan maneh noe pandeuri koe ma-
neh dileuwihkeun [c] ka noe ti heula,
tina sabab maneh teu noetoerkeun ka
djalma ngarora, boh noe malarat, boh
11 noe beunghar. 'Ari ajeuna, anaking!
poma oelah sijeun-sijeun. Sakoer noe
dipiomong koe maneh, tangtoe koe ka-
oela dilampahkeun ka maneh; karana
sanagara bangsa kaoela pada njaho, jen
12 maneh teh [d] awewe digdjaja.'Ari ajeuna,
ěnja běněr kaoela teh poerah něboes;
tatapi aja deui hidji poerah něboes, anoe
13 deukeut ti batan kaoela. 'Tjitjing bae
peuting ijeu; ari geus kitoe, wantji isoek,
oepama eta daekeun něboes ka maneh,
hade, sina něboes; sabalikna, oepama
teu soekaeun mah něboes ka maneh,
tangtoe ditěboes koe kaoela, děmi djoe-
měněnging Pangeran! doeg deui bae těpi
ka isoek. *a* p. 2 : 20. *b* p. 2 : 20. *c* p. 2 : 11. *d* Sil. 31 : 10.
14 Toeloej ngěděng deui toendjangeunana
těpi ka isoek; seug hoedang, memeh
djalma těgěs ka batoer; karana saoer
Boas: Oelah kanjahoan aja awewe da-
15 tang ka pangirikan. 'Saoerna deui: So-
dorkeun karembong, noe dipake koe ma-
neh, sarta tjěkělan. Pek ditjěkělan; toe-
loej Boas naker gandroeng gěněp takěr,
dibahankeun ka dinja; bral andjeunna
16 angkat ka nagara. 'Barang Roet datang
ka mitohana, seg eta nanja: Koemaha
maneh teh, anaking? Toeloej Roet mopo-
jankeun ka Naomi saniskara, noe koe eta
17 djalma dilampahkeun ka dirina. 'Sarta
pihatoerna: Ijeu gandroeng gěněp takěr
koe andjeunna dipaparinkeun ka sim-
koering; karana lahirna ka simkoering:
Oelah lengoh datang ka mitoha maneh.
18 'Ari tjarek Naomi: Tjitjing bae, ana-
king! těpi ka maneh geus njaho dina

piragrageunana eta pěrkara; karana eta
djalma moal eureun, ari tatjan poetoes
mah pěrkarana poë ijeu.

## PASAL 4.

Ari Boas angkatna [a] ka lawang nagara,
toeloej tjalik di dinja. Doemadakan, [b]
eta poerah něboes, anoe koe Boas disa-
oerkeun teja, ngaliwat. Misaoer Boas:
Sindang heula, ki Anoe! tjalik di dijeu.
2 Seg njimpang, bari toeloej tjalik. 'Ti-
dinja Boas ngala sapoeloeh djalma, noe
kaäsoep kokolot nagara; ari saoerna:
Mangga, tjaralik di dijeu! Gek tjaralik.
3 'Toeloej misaoer ka poerah něboes teh:
Naomi, anoe anjar poelang ti tanah
Moab, ngadjoewal lahan saloewoek, bo-
4 gana doeloer oerang, Elimelek teja. 'Ari
pikir kaoela, dek dinjatakeun, masing
kareungeu koe sampejan, mihatoer ki-
jeu: Eta teh galeuh, kasaksian koe ijeu
noe darijoek, sarta kasaksian koe sěsě-
poeh bangsa kaoela. [c] Oepama kěrsa
něboes, mangga těboes; sabalikna, oe-
pama moal ditěboes, popojankeun ka
kaoela, sangkan kaoela njaho; karana
taja deui noe piněboeseun djaba ti sam-
pejan, sarta satoekangeun sampejan teh
kaoela. Ari djawabna: Kaoela sědja ně-
5 boes. 'Saoer deui Boas: Samangsa sam-
pejan ngagaleuh eta lahan ti leungeun
Naomi, digaleuhna keneh ti Roet, oerang
Moab, pamadjikan noe maot teja, [d] pi-
keun ngaděgkeun ngaran noe maot dina
6 milikna. 'Ngadjawab poerah něboes teh:
Teu kadoega kaoela mah něboes inja
keur diri kaoela, soepaja kaoela oelah
djadi ngaroeksak milik sorangan. Eta
těboeseun kaoela koe sampejan bae tě-
boes keur diri sampejan; karana kaoela
7 mah teu kadoega něboes. 'Aja adat oe-
rang Israil ti baheula dina hal něboes
djeung dina hal toetoekeuran, baris moe-
goehkeun sakabeh pěrkara; nja eta djal-
ma moeka sapatoena, seug dibikeun ka
batoer; ari lampah kitoe minangka pěr-
8 telaän di Israil. 'Pok poerah něboes
teh ngomong ka Boas: Galeuh bae keur
sampejan; bari moeka sapatoena sakali.
9 'Misaoer Boas ka kokolot-kokolot djeung
ka djalma sakabeh: Kaoela ka sadaja
menta saksi ajeuna, jen kaoela teh
meuli sakabeh banda Elimelek sarta
sakabeh banda [e] Kiljon djeung Mahlon,
10 ti leungeun Naomi. 'Samalah Roet, oe-
rang Moab, pamadjikan Mahlon, koe
kaoela dibeuli keur pipamadjikaneun ka-
oela, baris ngaděgkeun ngaran noe maot
teja dina milikna, soepaja ngaran noe
maot teh oelah sapat ti doeloer-doe-
loerna sarta ti lawang ěnggonna; kaoela
11 ka sadaja menta saksi ajeuna. 'Ngadja-
wab sakabeh djalma noe aja dina lawang,
kitoe deui kokolot-kokolot: Tarima djadi
saksi. Moegi-moegi eta istri, anoe asoep
ka boemi sampejan, koe Pangeran disa-
mikeun sarěng [f] Rahel sarawoeh sarěng
Lea, noe doewanana ngaděgkeun boemi
Israil; kalajan sampejan sing digdjaja
nja lalampahan di Eprat, sarěng moegi
sing mashoer nja djěněngan di Bet-Le-
12 hem. 'Sarawoeh boemi sampejan moegi
sing sapěrtos boemi [g] Peres, noe beu-
nang Tamar ngowokeun pikeun Joeda
teja, tina toeroenan, anoe koe Pange-
ran bakal dipaparinkeun ka sampejan
ti eta istri ngora! *a* 1 Moesa 34 : 20. *b* p. 3 : 12.
*c* 3 Moesa 25 : 25. *d* 5 Moesa 25 : 5—10. *e* p. 1 : 2, 5.
*f* 1 Moesa 35 : 23, 24. *g* 1 Moesa 38 : 29.

13 Tidinja Roet teh koe Boas ditjandak,
sarta djadi garwana; geus kitoe dilě-
bětan, sarta koe Pangeran dipaparin bo-
bot; toeloej ngowo hidji poetra lalaki.
14 'Pok awewe-awewe ngaromong ka Na-
omi: Sagala poedji ka Pangeran, noe
teu ngaboeroengkeun andjeun ajeuna
aja hidji poerah něboes; sarěng djěně-
nganana moegi sing mashoer di Israil!
15 'Ari eta teh tangtoe poerah njěnangkeun
manah andjeun, sarěng pingamoemoele-
eun kana kasěpoehan andjeun; karana
diowokeunana koe minantoe andjeun,
anoe asiheun ka andjeun, [a] anoe lang-
koeng ka andjeun alah batan toedjoeh
16 poetra lalaki. 'Top moerangkalih teh
koe Naomi ditjandak, sarta dilahoen;
17 seug djadi pangasoehna. 'Ari [b] tatangga
awewe njarěboetkeun pingaraneunana;
aromongna: Naomi meunang poetoe
lalaki; seg dingaranan Obed; nja eta
teh rama Isai, anoe rama Dawoed.
*a* 1 Sam. 1 : 8. *b* Loek. 1 : 58.

18 Ijeu teh toetoeran Peres: [a] Peres poepoe-
19 tra Hesron; 'Hesron poepoetra Ram, Ram
20 poepoetra Aminadab; 'Aminadab poepoe-
tra Nahson, Nahson poepoetra Salmon;
21 'Salmon poepoetra Boas, Boas poepoe-
22 tra Obed; 'Obed poepoetra Isai, Isai poe-
poetra Dawoed. *a* 1 Moesa 46 : 12; Mat. 1 : 3.

# KITAB KAHIDJI TI SAMOEËL.

## PASAL 1.

Aja hidji djalma, oerang Ramataim-Sopim, di pigoenoengan Epraim, ngaranna Elkana, anak Jĕroham, anoe anak Elihoe, anoe anak Tohoe, anoe anak
2 Soep; asalna oerang Epraim; 'sarta boga doewa pamadjikan; ngaran noe hidji Hanna, dĕmi ngaran noe hidji deui Pĕnina. Ari Pĕnina boga anak, dĕmi Hanna
3 mah teu boga anak. 'Ari eta djalma [a] saban-saban taoen sok mangkat ti nagarana, baris sĕmbahijang sarta baris ngoerban ka Pangeran sawadya-balad, [b] di Silo. Ari poetra Eli noe doewa, nja eta Hopni djeung Pinĕhas, djadi pang-
4 hoeloe Pangeran di dinja. 'Sarta tijap-tijap poë Elkana ngoerban, [c] seg ka Pĕnina, pamadjikanana, djeung ka sakabeh anak Pĕnina, lalaki-awewe, sok mere
5 doeoeman; 'dĕmi ka Hanna mah merena doeoeman tikĕl doewa; karana njaäheun ka Hanna; [d] tatapi koe Pangeran geus
6 ditoetoep pianakanana. 'Katoeroeg-toeroeg maroena ka Hanna sok njijeun njĕri angĕn, malar sina ambĕk, tina sabab koe Pangeran ditoetoep pianaka-
7 nana. 'Kitoe bae lampahna oenggal-oenggal taoen; saban mangkat ka gĕdong Pangeran teu loewang njijeunna njĕri angĕn, noe matak Hanna tjeurik sarta
8 teu barangdahar. 'Pok Elkana salakina ngomong: Eh Hanna! naha mana tjeurik? djeung koe naon teu barangdahar? sarta koe naon maneh soesah hate? [e] Naha kaoela ka maneh lain leuwih ti batan sapoeloeh anak lalaki?

*a* 2 Moesa 23 : 17. *b* Jos. 18 : 1. *c* 5 Moesa 12 : 7, 12. *d* 1 Moesa 20 : 18. *e* Roet 4 : 15.

9 Ari sanggeus dahar di Silo, sarta sanggeus nginoem, neut Hanna teh indit. Kabĕnĕran panghoeloe Eli keur tjalik dina korsi, pipireun tihang kabah Pa-
10 ngeran. 'Ari Hanna teh ngĕnĕseun pisan pikirna; seg nĕnĕda ka Pangeran, bari
11 tjeurik kanjĕnjĕrian. 'Sarta Hanna ka loewar nadar, kijeu pioendjoekna: Eh Pangeran sawadya-balad! madak kĕrsa ningali dina kabalangsakan abdi andjeun, sarĕng emoet ka abdi, hanteu ngalalikeun ka abdi andjeun, sawangsoelna ka abdi andjeun maparin hidji toeroenan sarĕng lalaki, koe abdi eta bade disanggakeun ka Pangeran [a] saoemoer-hiroepna, [b] sarĕng sirahna moal didatangan peso tjoe-
12 koer. 'Ari geus kitoe, tina sabab mantĕng nĕnĕdana ka pajoeneun Pangeran, noe
13 matak Eli nitenan ka biwirna. 'Dĕmi Hanna ngomongna sadjĕroning hate, ngan koenjam-koenjĕm biwirna, teu kadenge sowarana; noe matak koe Eli
14 disangka mabok. 'Pok Eli ngalahir ka Hanna: Sabaraha pililaeunana deui maneh nja rek mabok? geura singkirkeun
15 anggoer maneh ti diri maneh. 'Ngawangsoel Hanna, kijeu wangsoelanana: Sageuj, djoeragan! abdi teh awewe beurat hate; abdi hanteu nginoem anggoer atanapi arak; sajaktosna abdi teh [c] ngoetjoetkeun hate abdi ka pajoeneun Pa-
16 ngeran. 'Abdi gamparan oelah dimanah djalma bangkawarah; karantĕn abdi ngomong teh dongkap ka ajeuna tina sangĕt nja karoepĕkan sarĕng njĕri angĕn.
17 'Ngawalon Eli, kijeu walonanana: Geura moelang bae sarta kasĕnangan; ari Allah Israil tangtoe maparin panĕda maneh, anoe koe maneh disoehoenkeun ka an-
18 djeunna. 'Ari pioendjoekna: [d] Moegi abdi gamparan mĕndak koernija dina sotja gamparan! Toeloej awewe teh leumpang ka djalanna, sarta barangdahar; djeung pasĕmonna geus teu tjara tadi.

*a* 4 Moesa 8 : 24, 25. *b* 4 Moesa 6 : 5; Hak. 13 : 5. *c* Djab. 62 : 9. *d* 1 Moesa 30 : 27; Roet 2 : 13.

19 Barang braj isoek gantjang darangdan, seug sĕmbahijang ka pajoeneun Pangeran, bari toeloej maroelang; tidinja darongkap ka boemina di Ramah. Ari Elkana nĕmahan ka Hanna pamadjikanana, [a] sarta Pangeran emoeteun
20 ka dinja. 'Ari geus kitoe, sanggeus tjamplĕng mangsana Hanna teh reuneuh, toeloej ngadjoeroe hidji anak lalaki, sarta dingaranan Samoeël; sabab beunang
21 njoehoenkeun ti Pangeran, tjena. 'Tidinja

eta djalma, nja eta Elkana, mang-
kat deui djeung saeusi-imahna, sĕdja
ngoerbankeun ka Pangeran koerban ti-
jap-tijap taoen, sarta djeung panadara-
22 nana. 'Dĕmi Hanna mah teu ijang; ka-
rana pihatoerna ka salakina: Dimana
boedak teh geus dibeuteungan njoesoe,
koe koering dek disanggakeun, sina nga-
deuheus ka pajoeneun Pangeran, sarta
23 sina tĕtĕp di dinja salalamina.'Didjawab
koe Elkana salakina: Pilampah sakoe-
maha pihadeëunana koe pangrasa ma-
neh; tjitjing bae, tĕpi ka boedak geus
dibeuteungan njoesoe; ngan moegi-moegi
Pangeran ngajaktoskeun pangandikana!
Toeloej awewe teh tjitjing bae, sarta
njoesoean anakna, tĕpi ka dibeuteunga-
24 nana. 'Barang geus dibeuteungan njoe-
soe, seg dibawa ijang, sarta mawa sapi
ngora lalaki tiloe siki, [b] djeung tipoeng
saepa, sarta anggoer sabotol; nja boedak
teh dianteurkeun ka gĕdong Pangeran,
ka Silo. Ari boedak teja leutik keneh.
25 'Pek mareuntjit eta sapi, djeung nja-
26 ranggakeun eta boedak ka Eli, 'bari
Hanna oendjoekan: Noen, djoeragan! [c]
dĕmi hiroeping njawa andjeun, djoera-
gan! abdi teh awewe, anoe marĕk di
dijeu pajoeneun andjeun, nĕnĕda ka Pa-
27 ngeran teja. 'Noe ditĕda koe abdi teh
nja ijeu boedak, sarĕng koe Pangeran
dipaparin panĕda abdi, noe koe abdi
28 disoehoenkeun ka andjeunna teja. 'Kitoe
noe mawi eta koe abdi disaoskeun ka
Pangeran, sapandjang oemoerna, sare-
hing beunang njoehoenkeun ti Pange-
ran. Toeloej pada sĕmbahijang di dinja
ka Pangeran. *a* 1 Moesa 30:22.
*b* 4 Moesa 15:9, 10. *c* p. 17:55.

## PASAL 2.

Pok Hanna teh nĕnĕda, kijeu panĕ-
dana: [a] Hate koering soeka-soeka di
djĕro Pangeran, [b] tandoek koering tjĕng-
kat di djĕro Pangeran, biwir koering
ngangah tina hal moesoeh koering;
sabab koering teh boengah koe pitoe-
2 loeng andjeun. 'Taja noe soetji sapĕr-
tos Pangeran; estoe taja deui djabi ti
andjeun; [c] sarta taja batoe karang noe
3 nandingan Allah oerang. 'Oelah sok loba
omong angkoeh-angkoeh; oelah bidjil soe-
waban ti soengoet maraneh; karana Pa-
ngeran teh Allah noe langkoeng oeninga,
[d] sarta andjeunna noe nimbang-nimbang
4 sagala kalakoean. 'Gondewa djalma pĕr-
kosa parotong; ari djalma noe titadjo-
5 ngan mah disaboek koe kabĕdasan. 'Anoe
asal sareubeuh, [e] boeboeroeh malar rĕ-
djĕki; dĕmi noe langlajeuseun mah pada
toemaninah; moenggah noe gaboeg nga-
djoeroe toedjoeh, sarta noe reja anak
6 mah dongkap ka apĕs. 'Pangeran [f] noe
maehkeun sarta ngahiroepkeun; noe noe-
roenkeun ka ĕnggon noe maot, sarta
7 ngoenggahkeun. 'Pangeran noe ngamis-
kinkeun sarta ngabeungharkeun; [g] noe
ngahandapkeun, nja kitoe keneh nga-
8 loehoerkeun. 'Andjeunna [h] noe ngahoe-
dangkeun anoe malarat tina taneuh,
noe ngadjoengdjoengkeun anoe miskin
tina djarian, didijoekkeun reudjeung para
menak, sarta dimilikan korsi kamoel-
jaän. Karana Pangeran noe kagoengan
padĕmen boemi, sarta dina loehoer eta
9 andjeunna ngadĕgkeun djagat. 'Soekoe
djalma kaäsihna [i] koe Pangeran diraksa;
dĕmi noe daroraka mah mĕngke disina
repeh di noe poëk; karana djalma moal
10 bĕdas koe kakoewatan. 'Sakoer noe ma-
doean ka Pangeran mĕngke dirĕmoek-
keun; [j] bakal didatangan goeloedoeg ti
langit. Pangeran mĕngke ngahoekoe-
man satoengtoeng boemi, djeung bakal
maparin kabĕdasan ka Radja andjeunna,
sarta Lisahan andjeunna tangtoe disina
tjĕngkat tandoekna. *a* Loek. 1:46. *b* Djab.
75:5, 6; 89:18, 25. *c* 5 Moesa 3:24; Djab. 86:8.
*d* Sil. 16:2. *e* Djab 34:11; Loek. 1:53. *f* 5 Moesa
32:39. *g* Djab. 75:8. *h* Djab. 113:7, 8; Loek. 1:52.
*i* Djab. 91:11, 12. *j* p. 7:10.

11 Toeloej Elkana moelang [a] ka Ramah,
ka boemina; dĕmi boedak teja [b] nga-
woela ka Pangeran, di pajoeneun pang-
hoeloe Eli. *a* p. 1:1. *b* p. 3:1.
12 Ari poetra Eli teja djalma balang-
kawarah; teu nganjarahokeun ka Pa-
13 ngeran. 'Sarta adat eta panghoeloe ka
djalma-djalma, satijap-tijap aja djalma
ngoerbankeun koerban, datang boedak
panghoeloe eukeur dikoeloeb laoekna,
14 mawa [a] garpoeh toesoek tiloe; 'pek di-
tjotjogkeun ka djĕro gerengseng, atawa
ka djĕro daloeng, atawa ka djĕro kan-
tjah, atawa ka djĕro parijoek; mana-
mana noe kadjait koe garpoeh, koe pang-
hoeloe ditjokot keur dirina. Kitoe bae
lampahna ka sakabeh oerang Israil, noe

15 daratang ka dinja, ka Silo. 'Malah-
malah samemeh [b] didoeroek gadjihna,
datang boedak panghoeloe, sarta ngo-
mong ka djalma noe keur ngoerban
teh: Geura mere laoek, baris digoreng
keur panghoeloe; karana moal narima
ti maneh laoek beunang ngoeloeb, koe-
16 doe noe atah bae. 'Ana eta djalma ngo-
mong ka dinja: Gadjihna misti pisan
didoeroek ajeuna, geus kitoe pek njo-
kot keur maneh sakoemaha kahajang
hate maneh: seg ditembal: Moal, koedoe
bikeun ajeuna; oepama hanteu mah, dek
17 ditjokot sarta maksa. 'Djadi eta djalma
ngarora teh gĕde katjida dosana di pa-
joeneun Pangeran; karana djalma-djalma
datang ka ngagorengkeun kana koerban
Pangeran. *a* 2 Moesa 27:3. *b* 3 Moesa 3:9—11.
18 Dĕmi Samoeël teja ngawoela di pa-
joeneun Pangeran, boedak keneh, [a] make
19 epod lawon bodas disaboek. 'Djeung deui
koe iboena dipangnjijeunkeun hidji ba-
djoe leutik, oenggal-oenggal taoen sok
dikirim ka Samoeël, ana mangkat djeung
salakina, sĕdja ngoerbankeun [b] koerban
20 tijap-tijap taoen. 'Sarta Eli ngabĕrkahan
ka Elkana djeung ka pamadjikanana,
kijeu lahirna: Pangeran moegi maparin
toeroenan ka maneh ti ijen pamadjikan,
pigantieun bakti, [c] noe disaoskeun ka
Pangeran teja. Toeloej maroelang ka
21 ĕnggonna. 'Boekti, Pangeran ngalajad
ka Hanna; toeloej reuneuh, sarta nga-
djoeroe, meunang deui tiloe anak lalaki
djeung doewa anak awewe. Ari boedak
teja, nja eta Samoeël, ngagĕdean di pajoe-
neun Pangeran. *a* p. 22:18. *b* p. 1:21. *c* p. 1:28.
22 Ari Eli teja [a] geus sĕpoeh katjida, sarta
ngadangoe warta hal saniskara, noe di-
lampahkeun koe poetrana ka sakabeh
oerang Israil, sarta sok ngarĕdĕng djeung
awewe [b] noe sok ngagimboeng hareu-
23 peun lawang himah tĕpangan. 'Toeloej
dilahiran kijeu: Naha oedjang marilam-
pah pĕrkara noe kitoe pĕtana? Karana
ama ti eta sakabeh djalma ngadenge
bedja lalampahan oedjang sok garoreng.
24 'Oelah kitoe, anaking! karana lain bedja
hade, noe kadenge koe ama; matak
25 oemat Pangeran ngarĕmpak. 'Oepama
djalma boga dosa ka pada djalma, koe
Allah dihoekoeman; komo oepama djal-
ma boga dosa ka Pangeran, saha noe
mangnĕdakeun? Tatapi eta teh teu
ngagaroegoe kana lahiran ramana; sabab
Pangeran ngĕrsakeun maehkeun ka da-
26 rinja. 'Ari boedak teja, Samoeël, [c] beuki
ngagĕdean, sarta dipikasoeka, bagija koe
Pangeran, bagija koe djalma-djalma.
*a* p. 4:15. *b* 2 Moesa 38:8. *c* Loek. 2:52.
27 Aja hidji piwarangan Allah soemping
ka Eli, sarta misaoer ka andjeunna:
Aja timbalan Pangeran, kijeu: Kami teh
tetela pisan ngebrehkeun diri kami ka
saeusi-imah karoehoen maneh, basa aja-
na di Mĕsir, di wĕwĕngkon Piraon.
28 'Sarta koe kami dipilih ti sakabeh kaom
Israil, djadi panghoeloe kami, baris koe-
koerban dina altar kami, baris ngoekoes
seuseungitan, baris make [a] epod di pa-
joeneun kami; [b] malah kami ka saeusi-
imah karoehoen maneh geus maparin
sakabeh koerban seuneu ti oerang Israil.
29 'Naha maraneh njepak ka koerban kami
peuntjitan djeung ka koerban kami ka-
daharan, noe koe kami dipiwarang dila-
konan di panglinggihan? Sarta maneh
ka anak hormat alah batan ka kami;
kahajang maraneh ngalintoehan sora-
ngan koe loeloegoena sakabeh koerban
30 Israil, oemat kami. 'Pedah kitoe soer
pangandika Pangeran, Allah Israil: Ĕnja
kami teh tadina nimbalan, [c] saeusi-imah
maneh djeung saeusi-imah karoehoen
maneh piloemampaheun di pajoeneun
kami salalawasna; dĕmi ajeuna mah
soer pangandika Pangeran: Palijas teuing
kami teh! karana noe hormat ka kami
koe kami dihormat deui, dĕmi noe ngajeh-
31 keun mah ka kami ditjoemahkeun. 'Ma-
sing nganjahokeun, pidatangeun mangsa,
[d] didinja kami pimotongeun leungeun ma-
neh djeung leungeun saeusi-imah karoe-
hoen maneh, moal aja noe tĕpi ka kolot
32 saeusi-imah maneh. 'Sarta maneh pinen-
djoëun kasoesahan panglinggihan, dina
saniskara noe matak ngeunah ka Israil,
djeung moal aja noe tĕpi ka kolot sa-
33 eusi-imah maneh sapapandjangna. 'Ari
saha-saha djalma, ahli maneh, noe koe
kami hanteu dibasmi ti altar kami mah,
tangtoe matak adjoer panon maneh sarta
matak ngĕrikkeun hate maneh; djeung
sakabeh djadjadina saeusi-imah maneh
34 piparaeheun ngora-ngora.'Sarta kijen pia-
lamatennana ka maneh, anoe bakal nga-
datangan ka anak maneh doewanana,
ka Hopni djeung Pinĕhas: [e] doewanana

35 pipaeheun dina sapoë. 'Djeung kami rek
ngajakeun pikeun kami hidji panghoe-
loe noe satoehoe; nja eta tangtoe nga-
lampahkeun sakoemaha noe dina manah
kami djeung dina pangraos kami; sarta
nja eta koe kami rek dipangdamĕlkeun
imah noe tĕtĕp; djeung bakal loemam-
pah di hareupeun Lisahan kami sapa-
36 pandjangna. 'Ari geus kitoe, saha-saha
noe kari saeusi-imah maneh, pidata-
ngeun sarta njĕmbah ka dinja, malar
doewit sakepeng djeung roti sasiki, bari
ngomong: Koering moegi asoepkeun ka-
na naon-naon gawe panghoeloe, soepaja
koering aja tĕdaeun roti sahoewapeun.

*a* 2 Moesa 28:6. *b* 3 Moesa 7:30—35. *c* 2 Moesa 28:1, 43. *d* 1 Radj. 2:27; Djab. 37:17. *e* p. 4:11.

## PASAL 3.

Ari boedak teja, nja eta Samoeël, [a]
ngawoela ka Pangeran, di pajoeneun
Eli. Dina djaman eta pangandika Pa-
ngeran larang pisan; taja titingalian
2 anoe lahir. 'Dĕmi geus kitoe, dina mangsa
eta, Eli keur ebog di pangkoelĕmanana;
[b] ari sotjana geus rada lamoer, koerang
3 tĕgĕs ningalina. 'Harita [c] damar Allah
tatjan pareum, djeung Samoeël keur
sare di kabah Pangeran, noe kaĕnggo-
4 nan pĕti Allah teja. 'Tidinja [d] Pangeran
njaoer Samoeël; ari wangsoelna: [e] Noen,
5 ijeu koering. 'Seug moeroe ka Eli, bari
oendjoekan: Noen, ijeu koering; karan-
tĕn andjeun njaoer koering. Dĕmi la-
hirna: Kami teu njaoer; balik bae, geura
6 ngĕdĕng. Seug indit, ngĕdĕng deui. 'Tidi-
nja Pangeran njaoer deui Samoeël. Neut
Samoeël hoedang, ngadeuheus ka Eli, bari
oendjoekan: Noen, ijeu koering; karantĕn
andjeun njaoer koering. Dĕmi lahirna:
Kami teu njaoer, anaking! balik bae,
7 geura ngĕdĕng. 'Ari Samoeël tatjan nga-
njahokeun ka Pangeran, sarta pangan-
dika Pangeran tatjan diëbrehkeun ka
8 dinja. 'Tidinja Pangeran njaoer deui
Samoeël katiloe-kalina. Neut Samoeël
hoedang, ngadeuheus ka Eli, bari oen-
djoekan: Noen, ijeu koering; karantĕn
andjeun njaoer koering. Harita koe Eli
kahartos, jen Pangeran anoe njaoer ka
9 boedak. 'Ngalahir Eli ka Samoeël: Djig
bae, geura ngĕdĕng; ari geus kitoe, oe-
pama njaoer deui ka ĕnoeng, koedoe
ngawangsoel: Noen Pangeran! mangga
ngandika, karantĕn abdi andjeun sĕdja
ngoepingkeun. Seug Samoeël indit, ngĕ-
dĕng deui di ĕnggonna.

*a* p. 2:11. *b* p. 4:15. *c* 2 Moesa 27:21; 30:7, 8. *d* 4 Moesa 7:89. *e* 1 Moesa 22:1.

10 Tidinja Pangeran soemping, sarta nga-
dĕg, djeung njaoer tjara ka toekang-toe-
kang: Samoeël! Samoeël! Ngawangsoel
Samoeël: Mangga ngandika, karantĕn
11 abdi andjeun sĕdja ngoepingkeun. 'Nim-
balan Pangeran ka Samoeël: Masing
nganjahokeun, [a] kami rek ngadamĕl hi-
dji pĕrkara di Israil, anoe matak saha-
saha noe ngadenge, wani ngeng-ngengan
12 tjeuli doewanana. 'Dina poë eta kami
rek ngaboektikeun ka Eli saniskara, [b]
noe koe kami geus diandikakeun pĕr-
kara saeusi-imahna, ti mimitina tĕpi ka
13 anggeusna. 'Karana kami geus maparin
njaho ka dinja, jen kami rek ngahoe-
koem ka saeusi-imahna salalanggĕngna,
tina hal kadorakaän, [c] noe kanjahoan
koe manehanana; sabab anakna pada
migawe noe mawa panjapa ka dirina,
dĕmi koe manehanana teu ditjarek-tjarek
14 atjan. 'Pedah kitoe kami teh geus soem-
pah [d] hal saeusi-imah Eli, jen kadora-
kaän saeusi-imah Eli teh salalanggĕngna
ge hamo dibĕrĕsihkeun koe koerban
peuntjitan atawa koe koerban kadaha-
ran.

*a* 2 Radj. 21:12. *b* p. 2:27. *c* p. 2:22. *d* 2 Moesa 20:5.

15 Ari Samoeël ngĕdĕng tĕpi ka isoek;
toeloej moekakeun panto gĕdong Pa-
ngeran; sarta Samoeël sijeuneun ngoe-
16 ningakeun eta tetendjoan ka Eli. 'Tidi-
nja Eli njaoer Samoeël; ari lahirna:
Samoeël, anaking! Wangsoelna: Noen,
17 ijeu koering. 'Lahiranana deui: Naon
pangandika, noe koe andjeunna dian-
dikakeun ka ĕnoeng? Poma oelah disa-
lingkoehkeun ka kami. [a] Ĕnoeng moegi
koe Allah didamĕl kijeu sarta diwoe-
woehan kijeu, oepama njalingkoehkeun
ka kami sakĕtjap oge ti sadajana pa-
ngandika, noe koe andjeunna diandika-
18 keun ka ĕnoeng! 'Seug Samoeël ngoe-
ningakeun ka andjeunna eta sadajana
pangandika; taja pisan noe disalingkoeh-
keun ka andjeunna. Ari lahir Eli: An-
djeunna teh Pangeran; [b] moegi ngada-
mĕl sakoemaha pihadeëunana di pajoe-
neun andjeunna.

*a* p. 14:44. *b* 2 Sam. 15:26.

19 Ari Samoeël teh [a] beuki ngagĕdean,

sarta Pangeran njarĕngan ka dinja, [b]
djeung sadajana pangandikana taja noe
20 diragragkeun kana taneuh. 'Geus ka-
njahoan koe sabangsa Israil, ti sĕmĕt
Dan tĕpi ka Berseba, jen Samoeël sa-
21 jaktina didjadikeun nabi Pangeran.'Sarta
Pangeran sok radjeun nembongan deui
di Silo; karana Pangeran ngebrehkeun
andjeun ka Samoeël di Silo, koe lan-
taran pangandika Pangeran. *a* p. 2 : 26.
*b* 1 Radj. 8 : 56.

## PASAL 4.

Ari pilahir Samoeël datang ka sabangsa
Israil.
Tidinja Israil boedal, mapag oerang
Pĕlisti, sĕdja mĕrangan; seg masang-
grahan lĕbah [a] Eben-Haeser; dĕmi oe-
rang Pĕlisti mah masanggrahanana di
2 Apek. 'Toeloej oerang Pĕlisti tata-baris,
mapag Israil; gĕr pĕrang tjampoeh pi-
san; seug Israil eleh di hareupeun oe-
rang Pĕlisti, sarta barisna di tĕgal kira
3 opat reboe djalma noe kasabĕt. 'Barang
djalma-djalma daratang deui ka pasang-
grahan, pok kokolot Israil njalaoer:
Koe naon oerang teh noe matak poë
ijeu koe Pangeran disina eleh di ha-
reupeun oerang Pĕlisti? [b] Hajoe, oerang
ti Silo njokot ka oerang eta pĕti pĕr-
djangdjian Pangeran, sina datang ka
tĕngah oerang, sarta njalamĕtkeun oe-
4 rang ti leungeun moesoeh oerang! 'Toe-
loej djalma-djalma nitahan ka Silo, seug
ti dinja digotong eta pĕti pĕrdjang-
djian Pangeran sawadya-balad, [c] anoe
linggih dina moekarabin; sarta poe-
tra Eli noe doewa, Hopni djeung Pi-
nĕhas teja, aja di dinja reudjeung pĕti
5 pĕrdjangdjian Allah. 'Ari geus kitoe,
barang pĕti pĕrdjangdjian Pangeran teh
datang ka pasanggrahan, gĕr sakabeh
oerang Israil saroerak, bĕdas pisan soe-
6 rakna, wani boemi teh ngagĕdĕr. 'Ba-
rang oerang Pĕlisti ngadarenge eta sora
soerak teh, pok ngaromong: Naon eta
sora soerak sakitoe bĕdasna di pasang-
grahan oerang Ibrani? Ana geus nja-
rahoëun, jen pĕti Pangeran datang ka
7 pasanggrahan, 'toeloej oerang Pĕlisti
sarijeuneun; karana aromongna: Allah
soemping ka pasanggrahan. Pok nga-
romong deui: Pitjilakaeun oerang teh!
karana kamari-mangkoekna taja noe
8 kitoe pĕtana. 'Pitjilakaeun oerang teh!
Saha noe pibisaeun ngaloepoetkeun oe-
rang ti panangan eta Allah noe leuwih
moelja? Nja eta teja Allah, [d] noe nga-
gĕboeg ka oerang Mĕsir koe saroepa-
9 ning balahi di tĕgal lĕga teja. 'Eh, oe-
rang Pĕlisti! sing pada talĕgĕr, djeung
sing djaradi lalaki; oelah datang ka
maraneh ngawoela ka oerang Ibrani,
[e] sapĕrti eta ngawoelana ka maraneh;
mana sing djaradi lalaki, sarta pĕrangan!
10 'Toeloej oerang Pĕlisti mĕrangan, seug
Israil eleh, boer kalaboer, moeroe sa-
himah-himahna; ari kasabĕtna rosa ka-
tjida, aja tiloe laksa djalma badarat
11 oerang Israil noe roeboeh. 'Malah pĕti
Allah kadjarah, [f] sarta poetra Eli noe
doewa, Hopni djeung Pinĕhas teja, pa-
raeh. *a* p. 7 : 12. *b* p. 14 : 18. *c* 2 Sam. 6 : 2.
*d* 2 Moesa 15 : 14. *e* Hak. 13 : 1; 15 : 11.
*f* p. 2 : 34.

12 Aja hidji djalma, kaom Binyamin, los
loempat tina baris, seg datang ka Silo
dina poë harita keneh; [a] ari pakena
beunang njosoëk, djeung sirahna dita-
13 neuhan. 'Barangna datang, kabĕnĕran
[b] Eli keur tjalik dina korsi, sisi djalan,
ngantos-ngantos; karana manahna ing-
giseun koe hal pĕti Allah. Ana geus
datang eta djalma, sarta bebedja di na-
14 gara, ejar sanagara tingdjalĕrit. 'Barang
Eli ngadangoe eta sora tingdjalĕrit, pok
mariksa: Naon eta sora goejoer teh?
Seg djalma teja goera-giroe datang, toe-
15 loej ngoeninga ka Eli. 'Ari Eli teja geus
salapan poeloeh dalapan taoen oemoerna,
[c] sarta sotjana geus mata-simeuteun,
16 geus teu jasaeun ningali. 'Pok djalma
teh oendjoekan ka Eli: Noen, simkoe-
ring noe dongkap ti baris, sarĕng sim-
koering kaboer ti baris dintĕn ijeu pisan.
17 Ari lahirna: Naon bedja, agoes? 'Nga-
wangsoel noe bebedja teh, kijeu wang-
soelna: Soemoehoen, Israil kaboer ti
hareupeun oerang Pĕlisti, sarĕng bala
teh kawon rosa pisan, malah-malah poe-
tra andjeun noe doewa, Hopni sarĕng
Pinĕhas, paroepoes, sarawoeh pĕti Allah
18 kadjarah. 'Ari geus kitoe, barangna njĕ-
boetkeun pĕti Allah, broeg Eli teh geubis
tina korsi tidjĕngkang, di gigireun la-
wang, potong tĕnggĕkna, toeloej poe-
poes; wantoe andjeunna geus sĕpoeh,

sarta beurat; ari ngahakimanana ka Is-
rail opat poeloeh taoen. *a* Jos. 7:6; 2 Sam. 1:2.
*b* p. 1:9. *c* p. 3:2.
19 Děmi minantoena, nja eta garwa Pi-
němas, keur bobot, rek ngowo; barangna
ngareungeu bedja pěti Allah kadjarah,
sarta měrtoewana djeung tjarogena poe-
poes, seg paparoengkoetan, toeloej ngo-
wo; karana kaboeroe njěri ngadjoeroe.
20 'Ari keur waktoe rek poepoes, pok awewe
noe noengkoelan pada matoer ka an-
djeunna: [a] Montong sijeun-sijeun, da an-
djeun ngowokeun poetra paměgět! Ta-
tapi eta teh teu ngawalon, sarta hanteu
21 dipadoeli. 'Toeloej koe andjeunna eta
orok dingaranan Ikabod, saoerna: Ka-
moeljaän kabojong ti Israil; tina sabab
pěti Allah kadjarah, sarta tina sabab
22 měrtoewana djeung tjarogena. 'Ari sa-
oerna: Kamoeljaän kabojong ti Israil;
karana pěti Allah teh kadjarah.
*a* 1 Moesa 35:17.

## PASAL 5.

Tidinja oerang Pělisti njokot eta pěti
Allah, seug dibawa [a] ti Eben-Haeser
2 ka nagara Asdod. 'Toeloej oerang Pě-
listi njokot eta pěti Allah, seug diasoep-
keun ka djěro imah [b] Dagon, diteun-
3 deun deukeut Dagon. 'Ari isoekna oe-
rang Asdod gantjang haroedang; doe-
madakan, Dagon teh geus roeboeh, beu-
ngeutna kana taneuh, ka hareupeun pěti
Pangeran. Pek Dagon teh ditjokot, di-
4 teundeun deui ka ěnggonna. 'Ari isoekna
braj beurang gantjang haroedang; doe-
madakan, Dagon teh geus roeboeh deui,
beungeutna kana taneuh, ka hareupeun
pěti Pangeran, sarta ari hoeloe Dagon
djeung leungeunna doewanana beunang
nilas, noempang dina bangbaroeng; ngan
5 awak Dagon anoe masih kari. 'Tina
hal kitoe noe matak panghoeloe Dagon
djeung sakoer anoe asoep ka imah Dagon
tara nintjak ka bangbaroeng Dagon di
Asdod, těpi ka mangsa ajeuna. *a* p. 4:1.
*b* Hak. 16:23.
6 Děmi panangan Pangeran beurat ka
oerang Asdod, sarta diroeksakkeun, digě-
boegan koe [a] boengkoel, nja di Asdod
7 djeung sawěwěngkěranana. 'Mangsa oe-
rang Asdod narendjo hal noe kitoe pě-
tana, pok ngaromong: Eta pěti Allah
Israil teh oelah tětěp di oerang; karana
panangananana beurat ka oerang, kitoe deui
8 ka Dagon, batara oerang. 'Toeloej nita-
han sarta ngoempoelkeun [b] sakabeh gě-
gědoeg oerang Pělisti ka maranehanana;
pok ngaromong: [c] Koemaha oerang nja
pilampaheun ka pěti Allah Israil teh?
Ari djawabna: Eta pěti Allah Israil teh
pindahkeun ka nagara Gat. Heug pěti
9 Allah Israil dipindahkeun. 'Ari geus kitoe,
sanggeusna mindahkeun inja, toeloej pa-
nangan Pangeran ka nagara eta ngada-
tangkeun [d] roesoeh-tagiwoer rosa pisan;
ari oerang nagara eta kolot-boedak digě-
boegan, seg djaradi boengkoel di mara-
10 nehanana. 'Tidinja pěti Allah teh diki-
rimkeun deui ka nagara Ekron. Ari geus
kitoe, mangsa pěti Allah datang ka
Ekron, seug oerang Ekron patingdarě-
ngek, pokna: Pěti Allah Israil teh koe
eta dipindahkeun ka oerang, pambrihna
maehkeun ka oerang djeung ka bangsa
11 oerang. 'Tidinja nitahan sarta ngoem-
poelkeun sakabeh gěgědoeg oerang Pě-
listi; pok ngaromong: Pěti Allah Israil
teh anteurkeun, sina moelang ka ěng-
gonna, oelah koengsi maehkeun ka oe-
rang djeung ka bangsa oerang. Karana
di sanagara eta tagiwoer kapapatenan,
da panangan Allah teh beurat katjida
12 di dinja. 'Ari djalma noe teu paraeh
mah digěboegan koe boengkoel; noe
matak djědjěritan oerang nagara eta
wani maratan langit. *a* 5 Moesa 28:27.
*b* Jos. 13:3; p. 6:17. *c* p. 6:2. *d* 5 Moesa 7:23.

## PASAL 6.

Ari pěti Pangeran ajana di tanah oe-
rang Pělisti teh toedjoeh boelan lilana.
2 'Tidinja oerang Pělisti ngarala panghoe-
loe-panghoeloe djeung noedjoem-noe-
djoem; pok ngaromong: [a] Koemaha oe-
rang nja pilampaheun ka pěti Pangeran
teh? Geura pada mere njaho ka kaoela,
oerang nganteurkeun eta ka ěnggonna
3 make naon? 'Ari djawabna: Oepama dek
nganteurkeun eta pěti Allah Israil teh,
oelah sina balik lengoh; misti pisan ka
andjeunna ngahatoerkeun koerban kasa-
lahan; didinja maraneh tangtoe tjala-
geur, sarta tangtoe kanjahoan koe ma-
raneh sababna noe matak panangananana
4 teu njingkah-njingkah ti maraneh. 'Seug
ditanja deui: Naon koerban kasalahan,
noe koe oerang koedoe dihatoerkeun ka

andjeunna teh? Ari djawabna: Lima boe-
boengkoelan ĕmas djeung lima beubeu-
ritan ĕmas, noeroetkeun bilangan gĕgĕ-
doeg oerang Pĕlisti; karana toenggal
sabalahi ka maraneh sakabeh djeung
5 ka para gĕgĕdoeg maraneh. 'Mana koe-
doe njarijeun titiron boengkoel maraneh
djeung titiron beurit maraneh, noe nga-
raroeksak taneuh; [b] sarta koedoe nja-
ranggakeun hormat ka Allah Israil, ma-
lah-mandar kĕrsaeun ngentengkeun pa-
nanganana ka maraneh, djeung ka batara
6 maraneh, sarta ka tanah maraneh. 'Keur
nahaon maraneh dek neuaskeun hate,
[c] sapĕrti oerang Mĕsir djeung Piraon teja,
noe pada neuaskeun hatena? Naha, sang-
geus andjeunna ngeunakeun wisesa ka
darinja, [d] lain koe eta didjoeroeng lakoe,
7 seug laleumpang? 'Ari ajeuna, geura njo-
kot sarta sadijakeun hidji [e] padati weu-
teuh, djeung doewa sapi noe keur ana-
kan, anoe tatjan ditĕrapan pasangan;
seg sapi teh pasangkeun kana eta padati,
ari anakna bawa balik ti toekangeunana
8 ka kandangna. 'Pek koedoe njokot pĕti
Pangeran, toempakkeun kana eta pa-
dati, djeung eta barang ĕmas, noe dek
dihatoerkeun ka andjeunna, baris koer-
ban kasalahan teja, wadahan koe hidji
sosokan ti gigireunana; seug anteurkeun,
9 sina leumpang. 'Tidinja masing waspada,
oepama djalan ka watĕsna, mangkat ka
Bet-Semes, nandakeun nja andjeunna noe
ngadamĕl ka oerang katjilakaän noe sa-
kijeu gĕde teh; sabalikna, oepama hanteu
mah, seug kanjahoan koe oerang, jen
lain panangan andjeunna noe ngabala-
hikeun ka oerang, geus parĕngna bae
oerang manggih kitoe. *a* p. 5 : 8. *b* Jos. 7 : 19.
*c* p. 4 : 8. *d* 2 Moesa 12 : 31. *e* 2 Sam. 6 : 3.

10 Prak eta djalma-djalma milampah ki-
toe, sarta njokot doewa sapi noe ana-
kan, pek dipasangkeun kana padati; ari
11 anakna diringkĕb dina kandang. 'Seg
pĕti Pangeran ditoempakkeun kana pa-
dati, kitoe deui eta sosokan, noe dieusi
beubeuritan ĕmas djeung titiron boeng-
12 koel teja. 'Bral sapi teh tjĕpĕt-mĕnĕr di
djalan, toeroet loeloeroeng ka Bet-Semes,
njorang djalan gĕde bae, leumpangna
bari ĕmoh-ĕmohan, sarta teu njimpang
ka kentja atawa ka katoehoe. Ari gĕ-
gĕdoeg oerang Pĕlisti pada noetoerkeun
ti pandeuri, tĕpi ka watĕs Bet-Semes.
13 'Kabĕnĕran oerang Bet-Semes keur di-
boewat, miboewatan tarigoe di lĕbak.
Barang tjĕngkat panonna, beh narendjo
pĕti teja, sarta pada boengaheun njeu-
14 eung eta. 'Ari padati teh andjog ka
kĕbon Josoea, oerang Bet-Semes, seg
ngarandĕg di dinja; sarta di dinja aja
hidji batoe gĕde. Pek kai padati teh
dibeulahan, sarta sapina dikoerbankeun
ka Pangeran, didjijeun koerban doeroe-
15 kan. 'Ari ahli Lewi noeroenkeun pĕti
Pangeran, sarta djeung sosokan, noe
dieusi barang ĕmas teja; heug diteun-
deun kana eta batoe gĕde; sarta oerang
Bet-Semes ngoerbankeun koerban doe-
roekan, djeung mareuntjit koerban peun-
tjitan dina poë harita, bade ka Pange-
16 ran. 'Mangsa noe lima gĕgĕdoeg oerang
Pĕlisti geus narendjo kitoe, toeloej ma-
roelang ka Ekron dina poë harita keneh.
17 Nja ijeu boeboengkoelan ĕmas, noe
koe oerang Pĕlisti dihatoerkeun ka Pa-
ngeran, baris koerban kasalahan teja:
ti Asdod hidji, ti Gasa hidji, ti Askĕlon
18 hidji, ti Gat hidji, ti Ekron hidji; 'kitoe
deui eta beubeuritan ĕmas, noeroetkeun
bilangan sakabeh nagara oerang Pĕlisti,
noe ditjangking koe noe lima gĕgĕdoeg
teja, nja ti nagara noe reugreug sarta
ti desa oerang pasisian; tĕpi ka batoe
gĕde, noe diteundeunan pĕti Pangeran,
noe aja tĕpi ka mangsa ajeuna di kĕbon
19 Josoea, oerang Bet-Semes teja. 'Ari oe-
rang Bet-Semes teh aja noe digĕboegan
koe Pangeran, [a] pedah narĕmpo kana
pĕti Pangeran; nja eta andjeunna lĕbah
djalma-djalma teh ngagĕboeg toedjoeh
poeloeh djalma djeung lima laksa djalma,
noe matak djalma-djalma teh pada aloek-
aloekan, pedah Pangeran ngagĕboeg ka
djalma-djalma, ngagĕboegna bangĕt pi-
20 san. 'Ngaromong oerang Bet-Semes: [b]
Saha noe bisa tahan di pajoeneun Pa-
ngeran, Allah noe langkoeng soetji teja?
djeung ka saha piangkateunana ti oerang
21 teh? 'Toeloej ngoetoesan ka priboemi
Kirjat-Jarim, ari pokna: Oerang Pĕlisti
geus moelangkeun pĕti Pangeran; geura
taroeroen, bawa oenggah ka ĕnggon ma-
raneh. *a* 4 Moesa 4 : 20. *b* Djab. 76 : 8.

## PASAL 7.

Tidinja oerang Kirjat-Jarim teh da-
ratang, seg pĕti Pangeran dibawa

oenggah, diasoepkeun ka imah [a] Abinadab,
noe dina pasir, sarta njoetjikeun Elasar
anakna, sina ngadjaga kana pěti Pange-
2 ran. 'Ari geus kitoe, ti watěs poëan pěti
teh ngěnggon di Kirjat-Jarim teja, lila
pisan heuleutna, meunang doewa poe-
loeh taoen; sarta sakabeh anak-poetoe
Israil tingaradoeh poengkoereun Pange-
3 ran. 'Tidinja Samoeël ngalahir ka saka-
beh anak-poetoe Israil, kijeu lahirna: Oe-
pama maraneh tobat ka Pangeran těroes
reudjeung hate mah, [b] koedoe pada njing-
kirkeun aällahan bangsa sedjen ti těngah
maraneh, kitoe deui [c] Astarta-Astarta;
sarta běněrkeun hate maraneh ka Pa-
ngeran, bari ngabakti ka andjeunna
woengkoel; tangtoe maraneh koe an-
djeunna dileupaskeun ti leungeun oerang
4 Pělisti. 'Prak oerang Israil njalingkir-
keun Baäl-Baäl djeung Astarta-Astarta,
sarta ngabarakti ka Pangeran woeng-
koel. *a* 2 Sam. 6 : 3. *b* 1 Moesa 35 : 2; Jos. 24 : 23.
*c* Hak. 2 : 13.

5 Tidinja Samoeël marentah: Koem-
poelkeun sabangsa Israil [a] ka Mispa;
seug maraneh koe kami dek dipangně-
6 dakeun ka Pangeran. 'Gantjangna geus
karoempoel ka Mispa; toeloej pada nji-
joek tjai, bari seg dibahekeun ka pa-
joeneun Pangeran, sarta pada poewasa
dina poë eta, bari ngaromong di dinja:
[b] Koering tarima dosa ka Pangeran.
Sarta Samoeël ngahakiman ka oerang
Israil di Mispa. *a* Hak. 20 : 1. *b* p. 12 : 10.

7 Mangsa oerang Pělisti ngadarenge be-
dja, jen oerang Israil keur koempoel di
Mispa, broel gěgědoeg oerang Pělisti
pada ngaroeroeg ka Israil. Barang oe-
rang Israil meunang bedja, seug sarijeu-
8 neun koe oerang Pělisti. 'Pok oerang
Israil aroendjoekan ka Samoeël: [a] Moegi
oelah pětot mangnjambatkeun koering
sadaja ka Pangeran, Allah koering, soe-
paja koering koe andjeunna disalamět-
9 keun ti leungeun oerang Pělisti. 'Toe-
loej Samoeël njandak hidji anak domba
njoesoe keneh, pek dikoerbankeun ka
Pangeran, datang ka běrěsihna, djadi
koerban doeroekan; [b] djeung Samoeël
mangnjambatkeun Israil ka Pangeran,
10 sarta koe Pangeran dimakboel. 'Děmi
sabot Samoeël keur ngoerbankeun eta
koerban doeroekan, moeroeboel oerang
Pělisti, dek měrangan ka Israil; tatapi
Pangeran dina poë eta ngadatangkeun
[c] goeloedoeg ka oerang Pělisti, ngagoe-
roehna rosa pisan, sarta [d] digoedjroed-
keun, toeloej eleh di hareupeun Israil.
11 'Broel oerang Israil boedal ti Mispa,
ngoedag-ngoedag ka oerang Pělisti, sarta
12 disabětan těpi ka hilireun Bet-Kar. 'Ti-
dinja Samoeël njandak hidji batoe, di-
teundeun di antara Mispa djeung Sen,
sarta dingaranan [e] Eben-Haeser, ari la-
hirna: Těpi ka ajeuna Pangeran mitoe-
13 loeng ka oerang. 'Tah, kitoe oerang
Pělisti teh ditoendoekkeun, [f] teu datang-
datang deui ka wěwěngkěran Israil, sarta
panangan Pangeran noelak ka oerang
Pělisti sapandjang djoeměněng Samoeël.
14 'Djeung deui nagara-nagara, beunang
oerang Pělisti njokot ti Israil, dibalik-
keun deui ka Israil, ti sěmět Ekron těpi
ka Gat; ari sawěwěngkěranana koe Is-
rail dileupaskeun ti leungeun oerang
Pělisti. Harita antara Israil djeung [g]
oerang Emor teja hade. *a* p. 12 : 23.
*b* Djab. 99 : 6. *c* p. 2 : 10; 12 : 17. *d* 2 Moesa 14 : 24.
*e* p. 4 : 1; 5 : 1. *f* p. 13 : 5. *g* Jos. 24 : 18.

15 Ari Samoeël [a] ngahakimanana ka Is-
16 rail [b] saoemoer-hiroepna. 'Sarta andjeun-
na saban-saban taoen sok angkat, ngi-
děr Bet-El, Gilgal djeung Mispa, bari
ngahakiman ka Israil dina eta sakabeh
17 ěnggon. 'Ari moelihna ka nagara [c] Ra-
mah; karana nja di dinja boemina, sarta
nja di dinja ngahakimanana ka Israil;
malah andjeunna di dinja ngadaměl hidji
altar bade ka Pangeran. *a* Lal. 13 : 20.
*b* p. 12 : 23. *c* p. 1 : 1, 19; 8 : 4.

## PASAL 8.

Ari geus kitoe, mangsa Samoeël geus
sěpoeh, seug poetrana lalaki koe
andjeunna [a] didaměl hakim, njangking
2 Israil. 'Ari djěněngan poetrana noe tji-
kal Joël, sarta djěněngan poetrana noe
kadoewa Abia; pada djadi hakim di
3 Berseba. 'Tatapi poetrana teu ngala-
konan djalan andjeunna; satěgěsna se-
rong, [b] pada ngoedag kaoentoengan, sok
narima paroeroeba, djeung njerongkeun
běběněran. *a* 5 Moesa 16 : 18. *b* 5 Moesa 16 : 19.

4 Tidinja sakabeh kokolot Israil karoem-
poel, sarta ngadareuheusan ka Samoeël,
5 [a] ka Ramah, 'bari mihatoer ka andjeun-
na kijeu: Salěrěsna, andjeun geus sěpoeh,
saréng poetra andjeun teu ngalakonan

djalan andjeun; ajeuna simkoering [b]
moegi pangdamĕlkeun radja, pikeun nga-
hoekoeman ka simkoering, sapĕrtos sa-
6 dajana bangsa-bangsa. 'Dĕmi pangraos
Samoeël eta pĕrkara goreng, wĕt nga-
romong kitoe, jen: Simkoering paparin
radja, pikeun ngahoekoeman ka sim-
koering; seug Samoeël nĕnĕda ka Pange-
7 ran. 'Ari timbalan Pangeran ka Samoeël:
Toeroetkeun koe maneh omongan eta
djalma-djalma, sapamentana ka maneh;
karana lain maneh noe dipitjeun koe
eta teh, [c] satĕgĕsna mitjeun kami, soe-
paja kami oelah ngaradjaän ka mara-
8 nehanana. 'Sakoemaha pagaweanana,
noe dipigawe koe eta ti sĕmĕt poëan
koe kami diinditkeun ti Mĕsir tĕpi ka
poë ajeuna, [d] nja ninggalkeun kami sarta
ngabakti ka aällahan, nja kitoe keneh
9 lampahna ka maneh oge. 'Ari ajeuna toe-
roetkeun bae omonganana; ngan koe ma-
neh koedoe diingĕtan sing tĕmĕn-tĕmĕn,
sarta koedoe dibere njaho pihoekoemeun
radja, noe bakal ngaradjaän ka marane-
hanana. *a* p. 7 : 17. *b* Hos. 13 : 10; Lal. 13 : 21.
*c* p. 10 : 19; 12 : 12. *d* 2 Moesa 32 : 1.

10 Tidinja koe Samoeël eta sadajana pa-
ngandika Pangeran dilahirkeun ka djal-
ma-djalma, noe pada menta radja ka
11 andjeunna teja. 'Ari lahirna: Kijeu pi-
hoekoemeun radja, noe bakal ngaradjaän
ka maraneh: anak maraneh lalaki bakal
ditjokot, didjijeun toekangna toempak
kareta djeung toekangna toempak koe-
da, sarta poerah loempat ti heulaeun
12 karetana. 'Aja noe bakal didjijeun ka-
pala sareboe pradjoerit, aja noe kapala
lima poeloeh pradjoerit; aja noe bakal
disina ngawoeloekoe lahanna atawa di-
boewat piboewateunana; aja noe bakal
disina njijeun parabotna pĕrang djeung
13 parabot karetana. 'Kitoe deui anak ma-
raneh awewe bakal ditjokot, didjijeun
toekang ngarijeus, atawa toekang olah,
14 atawa toekang koeweh. 'Ari lahan ma-
raneh, sarta kĕbon maraneh anggoer,
djeung kĕbon maraneh djetoen, noe ara-
loes bakal ditjokot, seug dibikeun ka
15 abdina. 'Sarta pĕpĕlakan maraneh djeung
kĕbon anggoer maraneh bakal dipĕrpoe-
loehan, seug dibikeun ka ponggawana
16 djeung ka abdina. 'Djeung deui badega
maraneh lalaki, djeung badega mara-
neh awewe, sarta djalma baroedjang di
maraneh, noe harade, soemawonna kalde
maraneh, bakal ditjokot, seug dipake ka
17 pagawean sorangan. 'Embe-domba ma-
raneh bakal dipĕrpoeloehan, sarta ma-
18 raneh bakal ngarabdi ka dinja. 'Ari dina
mangsa eta maraneh bakal sasambat
tina sabab radja maraneh, beunang ma-
raneh milih keur diri maraneh, tatapi
Pangeran dina mangsa eta moal nga-
makboel ka maraneh.

19 Dĕmi eta djalma-djalma teu darae-
keun ngagoegoe ka pilahir Samoeël,
sarta ngaromong kijeu: Kadjeun teuing;
oelah hanteu aja radja, njangking koe-
20 ring sadaja; 'soepaja koering ge djadi
[a] sapĕrtos bangsa noe loba, sarĕng soe-
paja radja koering ngahoekoeman ka
koering, toer piboedaleun ti heulaeun
koering, sarawoeh ngoeroeskeun pĕrang
21 koering. 'Barang Samoeël geus ngada-
ngoe eta sakabeh omongan djalma-
djalma, seg koe andjeunna dioendjoek-
22 keun ka pajoeneun Pangeran. 'Ari tim-
balan Pangeran ka Samoeël: [b] Toeroet-
keun bae omonganana, sarta eta teh prak
bae koe maneh pangnjijeunkeun radja.
Tidinja Samoeël ngalahir ka oerang Is-
rail: Geura maroelang bae, masing-ma-
sing ka nagarana. *a* 4 Moesa 23 : 9. *b* p. 12 : 1.

## PASAL 9.

Aja hidji djalma kaom Binyamin, nga-
ran Kis, poetra Abiël, anoe poetra
Sĕror, anoe poetra Bĕkorat, anoe poetra
Apiah, anoe poetra hidji oerang Binya-
2 min; sarta soegih-moekti. 'Nja eta boga
hidji poetra lalaki, ngaran Saoel, ngora
sarta kasep; di lĕbah oerang Israil taja
noe kasep ngoengkoelan eta; [a] ti sĕrĕk
taktakna ka-loehoerkeun eta teh djang-
3 koeng ti djalma noe loba. 'Hidji mangsa
kalde bikang bogana Kis, rama Saoel,
laleungit. Toeloej Kis misaoer ka Saoel
poetrana: Geura dangdan, seg leumpang,
nejangan eta kalde, djeung koedoe mawa
4 boedjang saoerang. 'Bral ngidĕr pigoe-
noengan Epraim, djeung ngidĕr tanah
Salisa, tapi teu kapanggih; seug ngidĕr
tanah Saälim, tapi teu aja; los ngidĕr
tanah Binyamin, tapi teu kapanggih.
5 'Barang geus dongkap ka tanah Soep,
pok Saoel misaoer ka boedjangna noe
ngiring: Hajoe, oerang moelang bae;
[b] bisi rama teh tjoel ka kalde, mĕlang

6 ka oerang. 'Ari pihatoer boedjangna:
Salĕrĕsna, di nagara ijeu aja hidji pi-
warangan Allah, nja djalma noe lang-
koeng diadjenan; saniskantĕn pilahirna
tinĕkanan bae; ajeuna oerang mangga
ka dinja, malah-mandar maparin pitoe-
doeh ka oerang hal djalan, noe koe
7 oerang koedoe dilakonan. 'Saoer Saoel
ka boedjangna: Atoeh oerang leumpang
teh [c] mawa naon ka eta djalma? ka-
rana bĕkĕl oerang geus orot tina wa-
dahna, djadi oerang teh hanteu boga
geusan bakti, sanggakeuneun ka eta pi-
warangan Allah; aja naon di oerang?
8 'Ngawangsoel deui boedjang teh ka Saoel,
kijeu wangsoelna: Salĕrĕsna, dina leu-
ngeun koering aja doewit saparapat se-
kel perak; nja eta koe koering sĕdja diha-
toerkeun ka eta piwarangan Allah, sang-
kan maparin pitoedoeh ka oerang hal
9 pidjalaneun oerang. '(Baheula adat di
Israil, tijap-tijap aja noe leumpang, ha-
jang naros ka Allah, sok ngomong kijeu:
Hajoe, oerang ngadeuheus ka djoeroe
tingal; karana noe ajeuna disĕboet nabi,
baheula mah dibasakeun djoeroe tingal.)
10 'Ari saoer Saoel ka boedjangna: Bĕnĕr
omongan maneh; hajoe, oerang leum-
pang. Toeloej ngadjoegdjoeg ka nagara,
noe ditjalikan koe piwarangan Allah
teja. *a* p. 10 : 23. *b* p. 10 : 2. *c* 1 Radj. 14 : 3.
11 Barang keur narandjak ka eta nagara,
manggih landjang-landjang ka loewar,
sĕdja ngala tjai; seg ditanja: Koemaha,
12 djoeroe tingal aja di dijeu? 'Ngadjawab
landjang teh, kijeu djawabna: Aja; toeh,
hareupeun sampejan; sing gantjang ajeu-
na, karana poë ijeu soempingna ka na-
gara; sabab poë ijeu djalma-djalma sĕdja
13 ngoerban di ĕnggon loehoer. 'Barang
darongkap ka nagara, harita ge koe
sampejan kapĕndak, samemeh andjeunna
angkat ka ĕnggon loehoer teja baris
toewang; karana djalma-djalma moal
dahar, ari andjeunna tatjan soemping,
sabab koe andjeunna koerban teh di-
bĕrkahan, kakarek ondangan dalahar.
Ari ajeuna geura kĕbat; karana wajah
kiwari andjeunna tangtoe kapĕndak.
14 'Bral ladjoe nandjakna ka nagara. Ba-
rang dongkap ka djĕro nagara, doe-
madakan, Samoeël ka loewar mapag,
kĕrsa angkat ka ĕnggon loehoer teja.
15 Ari Pangeran geus ngebrehkeun ka
Samoeël, sapoë memeh datang Saoel,
16 kijeu pangandikana: 'Isoekan, wajah ki-
wari, kami ka maneh rek ngadatang-
keun hidji djalma [a] ti tanah Binyamin;
nja eta koe maneh koedoe diminjakan,
didjijeun gĕgĕdoeg, njĕkĕl oemat kami
Israil, sarta eta bakal njalamĕtkeun oe-
mat kami ti leungeun oerang Pĕlisti;
[b] karana kami geus ningalian oemat
kami, pedah sasambatna geus datang
17 ka kami. 'Barang Samoeël ningali Saoel,
seug Pangeran maparin pitoedoeh ka
andjeunna: Toeh, djalma noe koe kami
dilahirkeun ka maneh teja; nja eta noe
18 pingareheun ka oemat kami. 'Tidinja
Saoel njampeurkeun ka Samoeël, ka djĕro
lawang nagara, bari mihatoer: Moegi
koering dipaparin njaho, di mana di
19 dijeu boemi djoeroe tingal? 'Ngawalon
Samoeël ka Saoel, kijeu walonna: Nja
kaoela djoeroe tingal teh; mangga geura
oenggah ti heulaeun kaoela ka ĕnggon
loehoer, karana poë ijeu koedoe dalahar
djeung kaoela; ari isoek-isoek koe ka-
oela tangtoe didjoeroeng angkat; djeung
saniskara noe dina manah andjeun koe
kaoela tangtoe dipoepoelihkeun ka an-
20 djeun.'Ari moenggoeh kalde bikang anoe
andjeun, noe leungit geus tiloe poë ijeu
teja, montong dipadoeli, karana geus ka-
panggih. Sarta keur saha sakabeh ba-
rang noe moelja-moelja di Israil? Lain
pikeun andjeun sarta pikeun saeusi-
21 boemi rama andjeun? 'Ngawangsoel Sa-
oel, kijeu wangsoelna: [c] Naha koering
teh lain oerang Binyamin, kaäsoep kaom
Israil [d] noe pangleutikna? Sarĕng ari
bangsa koering lain pangleutikna ti sa-
dajana bangsa kaom Binyamin? Naha
andjeun mana ngalahir ka koering sa-
pĕrtos lahiran tadi? *a* Lal. 13 : 21.
*b* 2 Moesa 2 : 24, 25. *c* p. 15 : 17. *d* Hak. 20 : 46, 47.
22 Tidinja Saoel djeung boedjangna koe
Samoeël ditjandak, dibawa asoep ka
bale, sarta dipaparin ĕnggon siraheun
sakabeh ondangan; ari eta teh rejana
23 kira tiloe poeloeh djalma. 'Seug Samoeël
marentah ka toekang olah: Asongkeun
doeoeman, noe koe kami dititipkeun ka
maneh, anoe koe kami dititah ka maneh
24 ampihan di maneh teja. 'Pek toekang
olah teh ngangkat hidji pingping sa-
boeleudna, sok diteundeun di hareupeun
Saoel. Ngalahir Samoeël: Ijeu teh tadi

dikarikeun; teundeun hareupeun andjeun,
sarta dahar; karana geus ditjadangkeun
pikeun andjeun keur mangsa noe pasti,
ari kaoela ngomong, jen ngondangan
djalma-djalma. Toeloej Saoel dahar reu-
djeung Samoeël dina poë harita.
25 Tidinja pada loengsoer ti ĕnggon loe-
hoer teja, lĕbĕt ka nagara; seug Samoeël
sasaoeran djeung Saoel dina loehoer
26 imah. 'Ari isoek-isoek gantjang haroe-
dang; geus kitoe, barang balebat padjar,
seug Saoel koe Samoeël disaoer ka loe-
hoer imah, sarta dilahiran kijeu: Geura
dangdan, dek didjoeroeng angkat. Prak
Saoel dangdan; toeloej doewanana, an-
djeunna djeung Samoeël, baridjil ka loe-
27 war. 'Ana geus loengsoer dongkap ka
toengtoeng nagara, pok Samoeël nga-
lahir ka Saoel: Boedjang teh titah ladjoe
ti heula, (toeloej ladjoe) dĕmi andjeun
mah ngarandĕg heula ajeuna, koe kaoela
dek diwartaän pangandika Allah.

## PASAL 10.

Top Samoeël njandak hidji kĕlĕnting
dieusi minjak, seug dikoetjoerkeun
kana sirah Saoel, bari njijoem ka Saoel,
sarta ngalahir: Ijeu andjeun [a] koe Pa-
ngeran dilisahan, djadi gĕgĕdoeg, njang-
2 king [b] kagoenganana. 'Ari andjeun geus
angkat ti kaoela poë ijeu, bakal mĕndak
doewa djalma [c] lĕbah koeboeran Rahel,
di tĕpoeng watĕs Binyamin, di Selsah;
nja eta ka andjeun bakal mopojan kijeu:
Ari kalde bikang, anoe matak andjeun
angkat sĕdja nejangan teja, geus ka-
pĕndak; saĕnjana, pĕrkara kalde teh koe
rama andjeun geus diantĕp, tapi mĕlang
ka andjeun, saoerna: Koemaha kaoela
nja pilampaheun koe karana anak ka-
3 oela? 'Ari geus ladjĕng ti dinja ka itoe,
sarta dongkap ka ki pasang Tabor, di
dinja bakal papĕndak djeung tiloe djal-
ma, keur arijang ka Bet-El, sĕdja ma-
rĕk ka Allah; noe saoerang mawa anak
ĕmbe tiloe sĕle, noe saoerang mawa
roti tiloe siki, ari noe saoerang deui
4 mawa anggoer sabotol. 'Toeloej eta ka
andjeun bakal pada nanjakeun salamĕt
hanteuna, bari ngahatoerkeun ka an-
djeun roti doewa siki; koe andjeun koe-
5 doe ditjandak ti leungeunna. 'Sanggeus
kitoe andjeun pidongkapeun ka pasir
Allah, [d] ĕnggon patrol oerang Pĕlisti
teja; ari geus kitoe, barang andjeun di
dinja asoep ka nagara, bakal pasangrog
djeung [e] nabi sagĕbroelan, keur taroe-
roen ti ĕnggon loehoer, sarta ti heu-
laeunana make tjĕlĕmpoeng, tĕrĕbang,
soeling djeung katjapi, [f] bari pada nga-
6 wĕdjang. 'Seug andjeun bakal disoem-
pingan Roh Pangeran, djeung bakal
ngawĕdjang reudjeung eta, sarta andjeun
bakal disalin pikir, djadi sedjen djeung
7 tadi. 'Ari geus kitoe, samangsa andjeun
kadatangan sagala tanda noe tadi teja,
mana-mana noe pikapĕndakeun koe pa-
nangan andjeun, nja eta lampahkeun;
karana andjeun disarĕngan koe Allah.
8 'Sarta koedoe angkat ka Gilgal ti heu-
laeun kaoela; masing eling, kaoela ĕng-
ke ngadatangan ka andjeun, sĕdja ngoer-
bankeun koerban doeroekan djeung nga-
hatoerkeun koerban panarima; koedoe
ngantosan [g] toedjoeh poë, tĕpi ka ka-
oela datang ka andjeun, sarta nganja-
hokeun ka andjeun anoe koe andjeun
koedoe dilampahkeun. *a* Lal. 13 : 21. *b* Jĕr.
10 : 16. *c* 1 Moesa 35 : 19. *d* p. 13 : 3. *e* p. 19 : 20.
*f* 4 Moesa 11 : 25. *g* p. 13 : 8.

9 Dĕmi geus kitoe, barang Saoel ma-
likkeun awak, sĕdja angkat ti Samoeël,
seug koe Allah disalin, dipaparin hate
sedjen, sarta eta sakabeh tanda teja
10 tinĕkanan dina poë eta keneh. 'Barang
darongkap ka dinja, kana pasir teja,
doemadakan, aja nabi sagĕbroelan, ma-
pag ka andjeunna; seg Saoel [a] disoem-
pingan Roh Allah, toeloej ngawĕdjang
11 di tĕngah eta djalma. 'Ari geus kitoe,
sakoer noe wawoeh ka Saoel ti tadina,
barang narendjo andjeunna teh, doema-
dakan, keur ngawĕdjang reudjeung nabi-
nabi, pok eta djalma ngaromong djeung
batoerna: Naha ijeu poetra Kis teh kada-
tangan naon? [b] Naha Saoel oge asoep
12 para nabi? 'Ngadjawab hidji djalma
oerang dinja, pokna: Na saha karah
rama eta djalma-djalma? Kitoe noe ma-
tak aja babasan: Naha Saoel oge asoep
13 para nabi? 'Ari geus tjatjap ngawĕdjang,
toeloej soemping ka ĕnggon loehoer.
14 'Tidinja [c] paman Saoel mariksa ka Saoel
djeung ka boedjangna: Mantas ti marana?
Wangsoelna: Mantas nejangan kalde
bikang teja; ari geus tĕrang jen teu
aja, toeloej koering ngadeuheus ka Sa-
15 moeël. 'Misaoer deui paman Saoel: Tjik,

poepoelihkeun ka paman, koemaha pi-
16 lahir Samoeël ka maraneh? 'Wangsoelan
Saoel ka pamanna: Maparin njaho ka koe-
ring, jen kalde teh geus kapĕndak. Dĕmi
pilahir hal karadjaän, noe dilahirkeun
koe Samoeël teja, koe Saoel teu dipo-
pojankeun ka pamanna. *a* 4 Moesa 11:25; Hak. 15:14; p. 16:13; 19:23. *b* p. 19:24. *c* p. 14:50.
17 Tidinja koe Samoeël djalma-djalma [a]
dipiwarang koempoel ka Mispa, marĕk
18 ka Pangeran. 'Geus kitoe ngalahir ka
oerang Israil: Kijeu timbalan Pangeran,
Allah Israil: Kami nginditkeun Israil
ti Mĕsir, sarta kami ngaleupaskeun ma-
raneh ti leungeun oerang Mĕsir, djeung
ti leungeun sakabeh karadjaän, anoe
19 nganijaja ka maraneh. 'Dĕmi maraneh
mah [b] ajeuna geus mitjeun Allah ma-
raneh, [c] anoe njalamĕtkeun maraneh ti
sakabeh katjilakaän djeung kasoekĕran
maraneh, da maraneh oendjoekan ka
andjeunna kijeu teja: Moegi ngadamĕl
radja, njĕkĕl koering sadaja. Ari ajeuna,
geura pada marĕk ka pajoeneun Pange-
ran, noeroetkeun kaom maraneh sarta
20 noeroetkeun reboean maraneh. 'Toeloej
Samoeël ngadeuheuskeun sakabeh kaom
Israil; [d] seug kaom Binyamin noe di-
21 toedjoel. 'Ana geus ngadeuheuskeun ka-
om Binyamin, sabangsa-bangsana, seug
bangsa Matri noe ditoedjoel; pek di-
toedjoel Saoel poetra Kis. Toeloej pada
nejangan Saoel, tapi teu kapanggih.
22 'Tidinja pada naros deui ka Pangeran:
Aja deui djalma datang ka dijeu? Ari
timbalan Pangeran: Masing njaho, eta
teh keur njoempoet dina barang-barang.
23 'Seg laloempatan, ngala Saoel ti dinja;
toeloej ngadĕg di tĕngah djalma-djalma,
sarta djangkoeng ti djalma noe loba, [e]
24 ti sĕrĕk taktakna ka-loehoerkeun. 'Pok
Samoeël ngalahir ka sakabeh djalma-
djalma: Na katendjo koe maraneh [f]
anoe dipilih koe Pangeran? saestoena,
taja papadana di sakabeh djalma. Brĕg
sakabeh djalma pada soerak, aromong-
na: [g] Radja teh sing salamĕt! *a* p. 7:5. *b* p. 8:7. *c* p. 7:12. *d* Jos. 7:14, 16. *e* p. 9:2. *f* 5 Moesa 17:15. *g* 1 Radj. 1:25.
25 Djeung deui Samoeël ka djalma-djalma
ngalahirkeun hoekoem karadjaän, sarta
disĕratkeun didamĕl kitab, sok diteun-
deun di pajoeneun Pangeran. Tidinja
koe Samoeël eta sakabeh djalma didjoe-
roeng moelang, masing-masing ka imah-
26 na. 'Malah Saoel oge moelih ka boemina
[a] di Giba; sarta djalma gagah aja noe
ngariring, nja eta sakoer noe dioesap
27 hatena koe Allah. 'Aja deui djalma bang-
kawarah ngaromong: [b] Koetan nja eta
noe bakal njalamĕtkeun ka oerang? Ari
eta pada njoemahkeun ka andjeunna,
djeung hanteu njaranggakeun panga-
bakti ka andjeunna. [c] Dĕmi andjeunna
mah notorekkeun bae. *a* p. 11:4. *b* p. 11:12. *c* Sil. 19:11.

## PASAL 11.

Djĕboel [a] Nahas, radja oerang Amon,
sarta masanggrahan deukeut nagara
Jabes, bilangan Gilad. Toeloej sakabeh
oerang Jabes mihatoer ka Nahas: Moegi
ngadamĕl pĕrdjangdjian ka koering, seg
koering teh sĕdja pada ngawoela ka
2 andjeun. 'Didjawab koe Nahas, oerang
Amon teh: Djalan kijeu aing daek nji-
jeun pĕrdjangdjian ka maraneh, saratna
maraneh sakabeh [b] ditjokel panon ti
katoehoe; noe matak dek ditĕrapan kitoe,
sĕdja ngahinakeun ka sabangsa Israil.
3 'Pihatoer kokolot-kokolot Jabes: Koe-
ring tempoan toedjoeh poë, sĕdja ngoe-
toesan ka sawĕwĕngkĕran Israil; oepama
taja noe noeloeng ka koering, tangtoe
koering pada ka loewar ka andjeun.
4 'Tidinja oetoesanana daratang ka [c] Giba,
nagara Saoel teja, sarta njaritakeun eta
omongan, kadenge koe djalma-djalma;
toeloej sakabeh djalma pada tjeurik
5 tingsalĕgroek. 'Kabĕnĕran Saoel soem-
ping, ngagiringkeun sapi, moelih ti kĕ-
bon. Pok Saoel mariksa: Naon sababna
djalma-djalma noe matak tjareurik?
Seug pada njarijoskeun ka andjeunna
6 eta omongan oerang Jabes teja. 'Barang
geus ngadangoe omongan kitoe, [d] seug
Saoel disoempingan Roh Allah, sarta
7 djadi bĕndoe katjida. 'Toeloej njandak
sapi sarakit, pek dipotong-potong, sarta
dikirim-kirimkeun ka sawĕwĕngkĕran
Israil, koe lantaran eta oetoesan, bari
kijeu lahirna: Saha-saha noe teu indit
ngiring Saoel djeung ngiring [e] Samoeël,
nja eta sapina mĕngke dipĕtakeun kijeu.
Toeloej djalma-djalma pada kadatangan
sijeun ti Pangeran; broel arindit [f] kawas
8 djalma saoerang. 'Geus kitoe koe Saoel

diloris di Besek; aja tiloe kĕti oerang
Israil, sarta tiloe laksa oerang Joeda.
9 'Sarta pada misaoer ka oetoesan noe dara-
tang teja: Maraneh geura bebedja ka oe-
rang Jabes bilangan Gilad teh kijeu: Isoe-
kan, wantji panas panon-poë, maraneh
pimeunangeun pitoeloeng. Ari geus da-
ratang oetoesan teh, toeloej bebedja ka
10 oerang Jabes; seug baroengaheun. 'Ti-
dinja oerang Jabes ngaromong: Isoekan
kaoela meureun pada ka loewar ka ma-
raneh; seug kaoela pilampah koemaha
pihadeëunana koe pangrasa maraneh.
11 'Dĕmi geus kitoe, isoek-isoek seug bala
teh koe Saoel didamĕl [g] tiloe goendoek;
toeloej ngadatangan ka tĕngah pasang-
grahan, waktoe kĕmitan soeboeh, pek
njabĕtan oerang Amon tĕpi ka panas
poëna; ari anoe tinggal seg paboerisat,
wani eta teh teu kari doewa-doewa atjan
12 anoe reureudjeungan. 'Pok djalma-djal-
ma aroendjoekan ka Samoeël: Saha teja [h]
noe ngomong: Koetan Saoel bakal nga-
radjaän ka oerang? Moegi selehkeun
eta djalma-djalma, koe koering sadaja
13 dek dipaehan. 'Dĕmi lahiran Saoel: [i]
Poë ijeu djalma hidji ge moal aja noe
dipaehan, karana Pangeran poë ijeu ma-
parin pitoeloeng ka Israil.

*a* Hak. 11 : 4. *b* Jĕr. 39 : 7. *c* p. 10 : 26. *d* Hak. 6 : 34; p. 10 : 10. *e* p. 7 : 15. *f* Hak. 20 : 1. *g* Hak. 7 : 16; p. 13 : 17. *h* p. 10 : 27. *i* 2 Sam. 19 : 22.

14 Tidinja Samoeël ngalahir ka djalma-
djalma: Hajoe, oerang leumpang [a] ka
Gilgal, oerang anjarkeun di dinja ka-
15 radjaän. 'Broel djalma sakabeh laleum-
pang ka Gilgal; toeloej Saoel koe sada-
jana diangkat radja di dinja di pajoe-
neun Pangeran, di Gilgal, sarta pada
ngoerbankeun koerban panarima di dinja
di pajoeneun Pangeran. Ari Saoel djeung
sakabeh oerang Israil pada boengah di
dinja kaliwat-saking.

*a* p. 10 : 8; 13 : 7.

## PASAL 12.

Toeloej Samoeël ngalahir ka sabangsa
Israil: Tah, [a] kami geus noeroetkeun
omongan maraneh, sapamenta maraneh
ka kami teja; geus prak kami teh njijeun
2 radja, ngaradjaän ka maraneh. 'Ari ajeu-
na, geuning radja teh angkat-angkatan di
hareupeun maraneh. Balik-balik kami
teh geus kolot, nja hoewisan; sarta anak
kami, geuning, [b] pada aja di maraneh;
ari kami teh leuleumpangan di hareu-
peun maraneh ti boeboedak tĕpi ka poë
3 ijeu. 'Tah, ijeu kami; geura noeding ka
kami, kasaksian koe Pangeran, sarta
kasaksian koe lisahan andjeunna: [c] Saha
noe koe kami ditjokot sapina? djeung
saha noe koe kami ditjokot kaldena?
djeung saha noe koe kami dikanijaja? saha
noe koe kami diteungteuinganan? sarta
ti saha kami narima roeroeba, sangkan
kami ngalijeuskeun panon ti maneha-
nana? seg koe kami dek dipoelangkeun
4 ka maraneh. 'Pok pada ngawangsoel:
Andjeun teu nganijaja ka koering, sarĕng
teu neungteuinganan ka koering, sara-
woeh ti saha oge andjeun teu njandak
5 naon-naon. 'Lahiranana deui ka darinja:
Pangeran noe djadi saksi ka maraneh,
kitoe deui lisahan andjeunna djadi saksi
poë ijeu, jen maraneh dina leungeun
kami hanteu manggih naon-naon. Wang-
soelanana: Lĕrĕs, andjeunna djadi saksi.

*a* p. 8 : 22. *b* p. 8 : 1. *c* 4 Moesa 16 : 15.

6 Ngalahir deui Samoeël ka djalma-
djalma: Nja Pangeran noe ngadamĕl
Moesa djeung Haroen, sarta noe ngin-
ditkeun karoehoen maraneh ti tanah
7 Mĕsir. 'Ari ajeuna, geura pada ngadjan-
tĕng, kami dek oeroes-oeroes djeung ma-
raneh di pajoeneun Pangeran, tina hal
sakabeh kabĕnĕran Pangeran, anoe koe
andjeunna didamĕl ka maraneh sarta
8 ka karoehoen maraneh. 'Sanggeusna Ja-
koeb soemping ka Mĕsir, toeloej karoe-
hoen maraneh pada sasambat ka Pa-
ngeran; seug Pangeran [a] miwarangan
Moesa djeung Haroen, sarta karoehoen
maraneh koe eta diboedalkeun ti Mĕsir,
bari toeloej diĕnggonkeun nja dina ĕng-
9 gon ijeu. 'Tatapi eta teh pada mopoho-
keun ka Pangeran Allahna, noe matak
maranehanana koe Pangeran disĕrah-
keun ka leungeun [b] Sisĕra, kapala balad
di Hasor teja, djeung ka leungeun [c]
oerang Pĕlisti, sarta ka leungeun [d] radja
Moab; pek eta pada mĕrangan ka ma-
10 ranehanana. 'Toeloej maranehanana [e] sa-
sambat ka Pangeran, ari pioendjoekna:
Koering tarima dosa, tina sabab koering
pada ninggalkeun Pangeran, sarta nga-
barakti ka [f] Baäl-Baäl djeung ka As-
tarta-Astarta; ari ajeuna, koering moegi
dileupaskeun ti leungeun moesoeh koe-
ring, tangtoe koering pada ngabakti ka

11 andjeun. 'Tidinja Pangeran miwarangan
[g] Jĕroeb-Baäl, djeung [h] Bĕdan, sarta [i]
Jeptah, kitoe deui [j] Samoeël; sarta nga-
leupaskeun maraneh tina leungeun moe-
soeh maraneh di sakoeriling, noe matak
12 maraneh ngĕnggon sarta sĕnang ati. 'Ari
mangsa maraneh tĕrang, jen Nahas,
radja oerang Amon, datang ngaroeroeg
ka maraneh teh, seg maraneh ngomong
ka kami: [k] Oelah hanteu aja radja, ngara-
djaän ka koering sadaja; halta Pangeran,
Allah maraneh, anoe djadi Radja mara-
13 neh. 'Ari ajeuna, tah geuning radja beu-
nang milih maraneh, beunang menta
maraneh; [l] tah, Pangeran geus maparin
14 radja, njangking maraneh. 'Oepama ma-
raneh sijeun koe Pangeran, djeung nga-
bakti ka andjeunna, sarta noeroet ka
timbalanana, djeung hanteu moengpang
ka pangandika Pangeran, geus tangtoe
maraneh djadi anoet ka Pangeran, Allah
maraneh, boh diri maraneh, boh radja
15 noe ngaradjaän ka maraneh. 'Sabalikna,
oepama maraneh hanteu noeroet ka tim-
balan Pangeran mah, satĕgĕsna moeng-
pang ka pangandika Pangeran, geus
tangtoe panangan Pangeran toemĕrap
ka maraneh, sapĕrti ka karoehoen ma-
16 raneh. 'Mana ajeuna geura pada nga-
djantĕng, sarta tarendjokeun ijeu pĕr-
kara aheng, noe koe Pangeran bakal
didamĕl di hareupeun panon maraneh.
17 'Naha ajeuna teh lain oesoem diboewat
tarigoe? Kami dek sasambat ka Pa-
ngeran, [m] soepaja maparin goeloedoeg
djeung hoedjan; sangkan kanjahoan sarta
katendjo koe maraneh, jen gĕde pisan
kagorengan, noe dipigawe koe maraneh
di pajoeneun Pangeran, hal menta radja
18 keur maraneh teh. 'Seug Samoeël sasam-
bat ka Pangeran; ladjĕng Pangeran ma-
parin goeloedoeg djeung hoedjan dina
poë harita; noe matak eta sakabeh djal-
ma sijeun katjida koe Pangeran djeung
koe Samoeël.

*a* Djab. 105 : 26. *b* Hak. 4 : 2. *c* Hak. 10 : 7. *d* Hak. 3 : 12. *e* Hak. 3 : 15. *f* p. 7 : 3. *g* Hak. 6 : 32. *h* Hak. 10 : 3; 1 Bab. 7 : 17. *i* Hak. 11. *j* p. 7 : 10. *k* p. 8 : 5, 19. *l* Hos. 13 : 11. *m* p. 7 : 10.

19 Pok sakabeh djalma aroendjoekan ka
Samoeël: [a] Moegi-moegi mangnĕdakeun
abdi gamparan ka Pangeran, Allah an-
djeun, soepaja abdi oelah paraeh; karan-
tĕn sadajana dosa abdi koe abdi diwoe-
woehan deui kaäwonan, njoehoenkeun
20 radja pikeun abdi. 'Ari lahiran Samoeël
ka djalma-djalma: Oelah sarijeun; ĕnja
maraneh migawe kagorengan sakitoe
loba teja mah, [b] ngan oelah njingkir-
njingkir deui ti poengkoereun Pangeran;
nja koedoe ngabarakti ka Pangeran tĕ-
21 roes reudjeung hate; 'sarta poma oelah
njalingkir; matak noeroet [c] noe sija-
sija, noe teu ngamangpaätan sarta teu
bisaeun ngaleupaskeun, da estoe eta teh
22 sija-sija. 'Karana Pangeran mah moal
nilarkeun oematna, tina sabab padjĕ-
nĕnganana noe langkoeng agoeng; doe-
meh Pangeran geus ngĕrsakeun mara-
neh teh didamĕl oemat salira andjeunna.
23 'Djeung deui moenggoeh di kami, palijas
teuing kami migawe dosa ka Pangeran,
tjoel mangnĕdakeun maraneh; saĕnjana
kami ka maraneh dek ngawoeroekkeun
24 djalan noe hade, nja lĕmpĕng. 'Ngan
maraneh teh masing sarijeun koe Pange-
ran, djeung koedoe ngabarakti ka an-
djeunna djeung sajaktina, tĕroes reu-
djeung hate; karana masing waspada
kana pĕrkara araheng, noe koe an-
25 djeunna didamĕl di maraneh teja. 'Sa-
balikna, [d] oepama maraneh migawe go-
reng mah, geus tangtoe maraneh tiwas,
boh diri maraneh, boh radja maraneh.

*a* p. 7 : 5. *b* p. 15 : 11. *c* 2 Radj. 17 : 15; 1 Kor. 8 : 4. *d* Jos. 24 : 20.

## PASAL 13.

Geus sataoen Saoel djoemĕnĕng radja,
sarta kadoewa taoenna andjeunna
2 ngaradjaän ka Israil. 'Toeloej Saoel ti
lĕbah Israil milih tiloe reboe djalma
pikeun andjeunna; noe doewa reboe reu-
djeung Saoel, di Mikmas djeung di pi-
goenoengan Bet-El; ari noe sareboe deui
reudjeung Jonatan, di Giba, bilangan Bin-
yamin; dĕmi sasesana bala koe andjeunna
geus didjoeroeng moelang sahimah-sa-
3 himahna. 'Tidinja Jonatan teh njabĕtan
patrol oerang Pĕlisti, [a] noe di Geba,
sarta oerang Pĕlisti meunang bedja. Toe-
loej Saoel [b] nijoep sangkakala di sakoe-
riling tanah, lahirna: Oerang Ibrani sing
4 pada ngadenge! 'Heug sabangsa Israil
ngadarenge bedja: Saoel geus njabĕtan
patrol oerang Pĕlisti, malah Israil [c] da-
tang ka dipikasĕngit koe oerang Pĕ-
listi. Gantjang djalma-djalma dipiwarang
koempoel ka Gilgal, ngiring Saoel.

*a* p. 10 : 5. *b* Hak. 3 : 27. *c* 1 Moesa 34 : 30.

5 Ari oerang Pĕlisti kitoe deui karoem-
poel, sĕdja mĕrangan ka Israil; aja tiloe
laksa kareta, djeung gĕnĕp reboe toe-
kang toempak koeda, sarta djalma-
djalma [a] tjara keusik di sisi laoet re-
jana; broel ngabroel, seug masanggra-
han di Mikmas, wetaneun Bet-Awen.
6 'Barang oerang Israil waspadaeun, jen di-
rina keur soesah, (wantoe djalma-djalma
kasĕdĕkkeun) [b] heug djalma-djalma nja-
roempoet ka djĕro goeha-goeha, ka djĕro
leuweung-leuweung tjoetjoek, ka djĕro
goenoeng-goenoeng tjadas, ka djĕro koe-
ta-koeta djeung ka djĕro gorowong-go-
7 rowong. 'Aja deui oerang Ibrani noe
mareuntas tji Jordan, asoep ka tanah
Gad djeung Gilad. Dĕmi Saoel mah aja
keneh di Gilgal, sarta sakabeh bala noe
ngiring pada ngagidir. *a* Jos. 11 : 4. *b* Hak. 6 : 2.
8 Ari Saoel ngantosan [a] toedjoeh poë,
tĕpi kana mangsa noe geus ditangtoe-
keun koe Samoeël; tatapi Samoeël teu
soemping keneh ka Gilgal, noe matak
bala teh pabalĕntjar, aloendoer ti Saoel.
9 'Seug Saoel marentah: Deukeutkeun ka
kami eta koerban doeroekan djeung
koerban panarima! Prak koerban doe-
roekan teh koe andjeunna dikoerban-
10 keun. 'Dĕmi geus kitoe, saparantos an-
djeunna ngoerbankeun koerban doe-
roekan teh, djol Samoeël soemping.
Gantjang Saoel djĕngkar, mapagkeun
11 Samoeël, kĕrsa ngoendjoengan. 'Ngala-
hir Samoeël: Andjeun teh milampah
naon? Ari walon Saoel: Sarehing kaoela
tĕrang, jen bala teh pabalĕntjar, oen-
doer ti kaoela, sarta andjeun teu soem-
ping keneh dina mangsa noe geus di-
tangtoekeun, djeung oerang Pĕlisti ka-
12 roempoel di Mikmas, 'noe matak kaoela
ngomong: Ajeuna oerang Pĕlisti bakal
daratang ka kami, ka Gilgal, sarta kami
tatjan noenoehoen ka pajoeneun Pange-
ran; toeloej kaoela maksa maneh, pek
13 ngoerbankeun koerban doeroekan. 'La-
hiran Samoeël ka Saoel: Eta lampah
andjeun teu oetama; teu ngestikeun tim-
balan Pangeran, Allah andjeun, anoe
ditimbalkeun ka andjeun teja; karana
tadina kĕrsa Pangeran, ajeuna nĕtĕp-
keun karadjaän andjeun, njangking Is-
14 rail salalawasna. 'Dĕmi ajeuna mah
karadjaän andjeun moal tĕtĕp; [b] Pange-
ran geus nejangan pikeun andjeunna
hidji djalma noe tjotjog djeung ma-
nahna, sarta nja eta koe Pangeran di-
kĕrsakeun djadi gĕgĕdoeg, njangking
oematna; tina sabab andjeun teu nges-
tikeun anoe koe Pangeran ditimbal-
keun ka andjeun. *a* p. 10 : 8. *b* Lal. 13 : 22.
15 Tidinja Samoeël dangdan, bral angkat
ti Gilgal ka Giba bilangan Binyamin. Dĕmi
Saoel seug ngaloris bala, noe kapĕndak
di andjeunna, [a] kira aja gĕnĕp ratoes
16 djalma. 'Geus kitoe Saoel, djeung Jonatan
poetrana, sarta bala noe kapĕndak di an-
djeunna, pada mĕrĕnah di Geba bilangan
Binyamin; dĕmi oerang Pĕlisti mah keur
17 masanggrahan di Mikmas. 'Bral ti pa-
sanggrahan oerang Pĕlisti ka loewar
poerah ngaroeksak, [b] aja tiloe goendoek;
noe sagoendoek ngadjoegdjoeg djalan
18 ka Opra, ka tanah Soeal; 'noe sagoen-
doek ngadjoegdjoeg djalan ka Bet-Ho-
ron; ari noe sagoendoek deui ngadjoeg-
djoeg djalan watĕs noe noenggiring ka
lĕbak Sĕboim, tĕbeh tĕgal lĕga.
*a* p. 14 : 2. *b* p. 11 : 11.
19 Harita [a] di satanah Israil teu pisan
manggih pandaj; karana tjarek oerang
Pĕlisti: Oerang Ibrani oelah sina njijeun
20 pĕdang atawa toembak. 'Sarta sakabeh
oerang Israil sok ijang ka oerang Pĕ-
listi, masing-masing ngasah landjamna,
patjoelna, kampakna djeung parangna,
21 'tijap-tijap landjam, atawa patjoel, ata-
wa tjoengkir, atawa kampak rompang
seuseukeutna; kitoe deui baris ngomean
22 panjotjog. 'Ari geus kitoe, basana pĕ-
rang, sakabeh bala, noe ngiring Saoel
djeung Jonatan teja, taja pisan noe
kapanggih mawa pĕdang atawa toem-
bak; ngan Saoel djeung Jonatan poe-
23 trana noe kapanggih kagoengan. 'Djol
patrol oerang Pĕlisti ka loewar [b] ka
sĕsĕla Mikmas. *a* Hak. 5 : 8; 2 Radj. 24 : 14.
*b* p. 14 : 4, 5.

## PASAL 14.

Ari geus kitoe, dina hidji poë Jona-
tan poetra Saoel misaoer ka gandek,
toekang mawa pakarangna: Hajoe, oe-
rang meuntas ka patrol oerang Pĕlisti,
anoe peuntas ti ditoe. Tatapi teu ngoe-
2 ninga ka ramana. 'Harita Saoel keur
tjalik di toengtoeng nagara Giba, han-
dapeun tangkal dalima noe aja di Mig-
ron; sarta ari bala noe reudjeung,
3 [a] kira gĕnĕp ratoes djalma; 'djeung aja

Ahia poetra Ahitoeb, anoe saderek [b]
Ikabod, poetra Piněhas, anoe poetra Eli,
noe djadi panghoeloe Pangeran di Silo,
sarta nganggo epod. Ari bala teh teu
4 njahoëun, jen Jonatan angkat. 'Děmi
di antara sěsěla, ěnggon Jonatan neja-
ngan baris meuntas ka patrol oerang
Pělisti teja, aja hidji karang tjoeri sa-
beulah ti dijeu, djeung hidji karang tjoeri
sabeulah ti ditoe; noe hidji ngaran Bo-
5 ses, noe hidji deui ngaran Sene. 'Tjoeri
noe hidji ngadingding ti kaler, paběně-
ran Mikmas; ari noe hidji deui ngading-
6 ding ti kidoel, paběněran Geba. 'Pok
Jonatan misaoer ka gandek, toekang
mawa pakarangna teja: Hajoe, oerang
meuntas ka patrol eta djalma [c] noe teu
disoenat; malah-mandar Pangeran kěr-
sa mangmidamělkeun oerang; karana
Pangeran taja halangan, njalamětkeun
7 koe loba atawa koe saeutik. 'Diwang-
soel koe toekang mawa pakarang: Pi-
daměl bae sadajana noe dina manah
andjeun; sae ladjěng; soemangga, koe-
ring ngiringan sakoemaha manah an-
8 djeun. 'Saoer Jonatan: Masing njaho,
oerang arek meuntas ka eta djalma-
djalma, sarta nganjatakeun maneh ka
9 darinja. 'Oepama ka oerang ngaromong
kijeu: Tjaritjing, těpi ka aing datang
ka maraneh: seg oerang ngaranděg dina
pěrnah oerang, moal wara oenggah ka
10 darinja. 'Sabalikna, oepama ngaromong
kijeu: Geura aroenggah ka aing: seg
oerang aroenggah; karana nandakeun
koe Pangeran eta teh geus diselehkeun
ka leungeun oerang; nja kitoe pitan-
11 daeunana ka oerang. 'Tidinja eta doe-
waän nganjatakeun pribadina kana pa-
trol oerang Pělisti. Pok oerang Pělisti
ngaromong: Saěnjana, oerang Ibrani
baridjil tina lijang-lijang, ěnggonna nja-
12 roempoet. 'Seg djalma noe matrol pada
ngadjawab ka Jonatan djeung ka toe-
kang mawa pakarang teh, kijeu pokna:
Geura aroenggah ka aing, ěngke ma-
raneh koe aing dibere ngarti! Misaoer
Jonatan ka toekang mawa pakarang:
Hajoe oenggah, toetoerkeun kami; ka-
rana koe Pangeran eta teh geus dise-
13 lehkeun ka leungeun Israil. 'Tjat Jo-
natan oenggah ngarandang, sarta toe-
kang mawa pakarangna noetoerkeun;
bloek eta raroeboeh di pajoeneun Jona-
tan, sarta koe toekang mawa pakarang
14 diparaehan ti poengkoereun. 'Ari eta
panjabětna noe barangmimiti, noe ka-
sabět koe Jonatan djeung toekang ma-
wa pakarang teja, kira aja doewa poe-
loeh djalma; ěnggonna kira satěngah
15 baoe, lahan sarakiteun. 'Seug [d] dina
pasanggrahan, di těgal, djeung di sabala
kabeh, pada ngagidir; nadjan patrol
djeung [e] poerah ngaroeksak teja ge pada
ngagidir; sarta boemi ngagětěr; [f] wan-
toe Allah noe ngajakeun ngagidir teh.

*a* p. 13:15. *b* p. 4:21. *c* Hak. 14:3; p. 17:26; 31:4. *d* p. 13:5. *e* p. 13:17. *f* 2 Moesa 23:27.

16 Ari djalma Saoel, noe karěmit di Giba bi-
langan Binyamin, narendjo, doemadakan,
djalma mangpirang-pirang teja ngoera-
ngan, sarta leumpang pasalěbroengan.
17 'Pok Saoel marentah ka bala noe reu-
djeung: Geura loris sarta tangenan, saha
batoer oerang noe leumpang. Prak dilo-
ris; doemadakan, Jonatan djeung toe-
18 kang mawa pakarangna teu aja. 'Nga-
lahir Saoel ka Ahia: [a] Pěti Allah ka-
dijeukeun! Wantoe-wantoe pěti Allah
dina mangsa eta aja di oerang Israil.
19 'Děmi geus kitoe, sabot Saoel keur nga-
lahir ka panghoeloe, seg karoesoehan,
noe di pasanggrahan oerang Pělisti teja,
beuki rosa beuki rosa. Ngalahir deui Sa-
oel ka panghoeloe: Panangan sampejan
20 tarik deui. 'Gantjang Saoel koempoel
djeung sakabeh bala noe reudjeung, bral
pada moeroe pangpěrangan; doemada-
kan, [b] eta teh keur silih-pědang djeung
21 batoerna, tagiwoer rosa katjida. 'Sarta
aja oerang Ibrani di oerang Pělisti,
tjara ka toekang-toekang, noe arindit
reudjeung eta dina pasanggrahan, ti
sakoeriling; eta ge seug ngabantoe ka
oerang Israil, anoe ngiring Saoel djeung
22 Jonatan. 'Kitoe deui sakabeh oerang
Israil [c] noe njaroempoet di pigoenoe-
ngan Epraim, ana ngadarenge bedja, jen
oerang Pělisti kalaboer, toeloej eta ge
pada njoesoel ti pandeurieunana, miloe
23 pěrang. 'Tah, kitoe Pangeran njalamět-
keun Israil dina poë eta. Ari pěrang
teh datang ka ngaliwat Bet-Awen.

*a* p. 4:3; 5:1; 7:1. *b* Hak. 7:22. *c* p. 13:6.

24 Děmi oerang Israil dina poë harita
datang ka pada njasaj, tatapi bala koe
Saoel dipangsoempahkeun, lahirna: Sa-
ha-saha djalma noe dadaharan tatjan

boerit sarta tatjan bejak kami malĕs ka
moesoeh kami, nja eta sing disapa. Noe
matak sabala kabeh taja noe ngarasa
25 kahakanan. 'Tidinja sakabeh djalma ara-
soep ka leuweung; kabĕnĕran aja madoe
26 dina tonggong taneuh. 'Barang bala geus
arasoep ka eta leuweung, doemadakan,
[a] aja madoe wani ngoetjoer; tapi taja
noe ngadatangkeun leungeunna kana
soengoet, karana bala teh sijeuneun koe
27 soempahna. 'Dĕmi Jonatan teu ngareu-
ngeu basa ramana mangnjoempahkeun
bala; toeloej njodorkeun toengtoeng
iteuk, noe ditjĕkĕl koe pananganana,
diantjlomkeun kana para njiroean, seg
pananganana dikana-soengoetkeun; braj
28 sotjana tĕgĕs. 'Pok oendjoekan bala
saoerang, kijeu pioendjoekna: Rama an-
djeun tadi mangnjoempahkeun bala sa-
ngĕt pisan, lahirna: Saha-saha djalma
noe dadaharan poë ijeu, sing disapa;
29 noe mawi bala teh tjapeëun. 'Ngawalon
Jonatan: Ama teh ngaripoehkeun ka
djalma-djalma; tjoba tarendjo, panon
kami datang ka tĕgĕs, pedah kami nga-
30 rasa ijeu madoe saeutik. 'Komo teuing
lamoen bala poë ijeu sakarĕpna nga-
hakan djarahan ti moesoehna noe ka-
panggih; karana ajeuna teu pati rosa
31 disabĕtna oerang Pĕlisti. 'Ari dina poë
eta oerang Pĕlisti disabĕtanana ti Mik-
mas tĕpi ka [b] Ajalon; tapi bala teh
tjapeëun katjida. *a* 2 Moesa 3 : 8. *b* Jos. 10 : 12.

32 Tidinja bala teh noebroek kana dja-
rahan; pek njarokot domba, sapi djeung
anak sapi, bari dipeuntjitan sakali dina
taneuh; kop koe bala [a] dihakan kalawan
33 gĕtihna. 'Aja noe ngoeninga ka Saoel,
pioendjoekna: Hatoer oeninga, bala teh
pada milampah dosa ka Pangeran, ba-
rangtĕdana sarĕng gĕtihna. Ari lahirna:
Maraneh teh palatjidra; ajeuna ka kami
34 geura goelingkeun hidji batoe gĕde.'Toe-
loej Saoel marentah: Maraneh geura
pabalĕntjar dina bala, sarta parentah
koe maraneh: Ka-dijeukeun ka kami
oenggal-oenggal djalma sapina djeung
oenggal-oenggal djalma dombana, pek
peuntjit di dijeu, toeloej hakan koe ma-
raneh, sarta oelah migawe dosa ka Pa-
ngeran, dihakan djeung gĕtihna. Toe-
loej sakabeh djalma pada nganteurkeun
sapina, ditoengtoen ti peuting, pek
35 dipeuntjit di dinja. 'Toeloej Saoel nga-
damĕl hidji altar bade ka Pangeran;
nja eta altar anoe barangmimiti koe
andjeunna didamĕl bade ka Pangeran.
*a* 3 Moesa 3 : 17.

36 Geus kitoe Saoel marentah: Hajoe,
oerang indit njoesoel oerang Pĕlisti
meungpeung peuting, oerang rajahan
tĕpi ka braj beurang, sarta oerang oelah
karikeun djalma hidji-hidji atjan. Ari
wangsoelanana: Mangga, pidamĕl sada-
jana noe pisaeëun koe pangraos an-
djeun. Dĕmi saoer panghoeloe: Saena
oerang ka dijeu heula, ngadeuheusan
37 ka Allah. 'Toeloej Saoel naros ka Al-
lah: Sae koering ijang, njoesoel oerang
Pĕlisti? Koemaha koe andjeun bade di-
paparinkeun ka leungeun Israil? Tatapi
Allah dina mangsa eta [a] hanteu nga-
38 walon ka Saoel. 'Seug Saoel ngalahir:
Eh sakabeh gĕgĕden bala! ka darijeu;
geura pada tangenan sarta tarĕgĕskeun,
naon anoe matak dosa kitoe ajeuna.
39 'Karana, dĕmi djoemĕnĕnging Pangeran,
noe geus njalamĕtkeun Israil! sanadjan
ajana di Jonatan, anak kami oge, geus
pasti dipaehan. Dĕmi sabala kabeh taja
40 noe ngawangsoel hidji-hidji atjan. 'Nga-
lahir deui Saoel ka sakabeh oerang Is-
rail: Maraneh geura araja sabeulah ti
ditoe, ari kami djeung Jonatan anak
kami mah piajaeun sabeulah ti dijeu.
Pok djalma-djalma pada ngawangsoel
ka Saoel: Soemangga, pidamĕl noe pi-
41 saeëun koe pangraos andjeun. 'Toeloej
Saoel oendjoekan ka Pangeran, Allah
Israil: Moegi nawiskeun noe satĕmĕnna!
Seug Jonatan djeung Saoel [b] noe di-
42 toedjoel, ari bala mah ka loewar. 'Nga-
lahir Saoel: Geura lotĕre deui, antara
kami djeung Jonatan, anak kami. Seug
43 Jonatan noe ditoedjoel. 'Ngalahir Saoel
ka Jonatan: [c] Geura poepoelih ka ama,
ĕnoeng teh milampah naon? Toeloej koe
Jonatan dioeningakeun ka andjeunna,
kijeu pihatoerna: Simkoering salĕrĕsna
ngarasa madoe saeutik, make toeng-
toeng iteuk noe ditjĕkĕl koe leungeun;
soemangga, simkoering kĕdah dipaehan.
44 'Lahiran Saoel: [d] Ama nĕda koe Allah
didamĕl kijeu sarta diwoewoehan kijeu,
geus pasti, Jonatan, maneh dipaehan.
45 'Tatapi bala oendjoekan ka Saoel: Koe-
tan Jonatan bade dipaehan, noe nga-
damĕl ijeu kasalamĕtan sakitoe gĕdena

di Israil? Palijas teuing! Děmi djoemě-
něnging Pangeran! [e] ramboet salambar
ge tina mastakana hamo ragrag ka
boemi; karana pangmidamělna kitoe teh
dangět ajeuna sarěng Allah. Kitoe Jo-
natan koe bala dileupaskeun, hanteu
46 toeloes dipaehan. 'Tidinja Saoel moelih
tina njoesoel oerang Pělisti; ari oerang
Pělisti teh baralik ka ěnggonna.

*a* p. 28 : 6. *b* p. 10 : 20. *c* Jos. 7 : 19. *d* p. 3 : 17; 1 Radj. 2 : 23. *e* 2 Sam. 14 : 11; Loek. 21 : 18.

47 Ari Saoel geus nampa karadjaän,
njangking Israil, toeloej měrangan ka
sakabeh moesoeh-moesoehna di sakoe-
riling; nja eta ka Moab, ka oerang Amon,
ka Edom, ka radja-radja Soba djeung
ka oerang Pělisti; sarta ka mana bae
48 ngadjoegdjoegna, sok njiksa. 'Ari la-
lampahanana gagah, sarta ngelehkeun
oerang Amalek, djeung ngaleupaskeun
Israil tina leungeun noe sok ngaram-
pogan inja.
49 Ari poetra Saoel noe paměgět Jonatan,
Iswi djeung Malkisoea; sarta ari djě-
něngan doewa poetrana noe istri, djě-
něngan tjikalna Merab, děmi djěněngan
50 rajina Mikal. 'Ari djěněngan geureuha
Saoel nja eta Ahinoam poetra Ahimaäs.
Sarta djěněngan kapala baladna Abner
51 poetra Ner, anoe paman Saoel teja. 'Ka-
rana Kis rama Saoel, djeung Ner, rama
Abner, pada poetra Abiël.
52 Sarta sapandjang oemoer Saoel, [a] pě-
rang bae ka oerang Pělisti, rosa pisan;
[b] manana sakabeh djalma prawira, djeung
sakabeh djalma gagah, noe kapěndak
koe Saoel, koe andjeunna dikoempoel-
keun ka salirana. *a* p. 17 : 1; 28 : 1. *b* p. 8 : 11.

## PASAL 15.

Hidji mangsa Samoeël ngalahir ka Sa-
oel: Kaoela bareto dipiwarang koe
Pangeran [a] ngalisahan ka andjeun, djadi
radja, njangking oematna, nja njěkěl
Israil; mana ajeuna reungeukeun oengěl
2 pangandika Pangeran. 'Kijeu timbalan
Pangeran sawadya-balad: Kami geus
niten [b] noe koe Amalek dilampahkeun
ka Israil, nja lampahna měgatan ka
dinja di djalan, basana indit ti Měsir
3 teja. 'Ajeuna geura leumpang, koedoe
njabětan Amalek, sarta haramkeun ka-
toet sabobogaänana; sarta oelah dipi-
karoenja, nja koedoe maehan lalaki
djeung awewe, boedak djeung orok, sapi
djeung domba, onta djeung kalde.

*a* p. 10 : 1. *b* 2 Moesa 17 : 8; 5 Moesa 25 : 17.

4 Tidinja Saoel ngoendang-ngoendang
ka bala, sarta toeloej diloris di Tělaim;
[a] aja doewa kěti djalma badarat, djeung
5 salaksa oerang Joeda. 'Barang Saoel
soemping ka dajeuh Amalek, seug di
lěbak neundeun anoe baris ngabongo-
6 han. 'Sarta Saoel marentah ka [b] oerang
Kain: Maraneh geura njalingkir, arindit
ti těngah oerang Amalek, bisi maraneh
koe kami kababad djeung eta; [c] karana
maraneh milampah kahemanan ka sa-
kabeh oerang Israil, basa eta arindit ti
Měsir. Gantjang oerang Kain teh njing-
7 kir ti těngah Amalek. 'Pek Amalek koe
Saoel disabětan, ti Hawila těpi ka ma-
neh datang ka Soer, noe di hareupeun
8 Měsir. 'Ari Agag, radja Amalek, koe
andjeunna ditangkěp hiroep-hiroep; [d]
děmi djalma noe loba mah diharamkeun,
9 ditoempěs koe seuseukeut pědang. 'Sarta
Saoel djeung bala [e] mikaroenja ka Agag,
kitoe deui ka domba djeung sapi noe
pangaloesna, sarta noe meudjeuhna, toer
ka anak domba, djeung ka saniskara
bae noe aloes; teu daraekeun ngaha-
ramkeun eta; děmi sakabeh sipat noe
matak tjoewa sarta noe roeksak mah,
nja eta noe koe maranehanana diharam-
keun. *a* p. 11 : 8. *b* Hak. 4 : 11. *c* 4 Moesa 10 : 29. *d* 1 Bab. 4 : 43. *e* 5 Moesa 13 : 15, 17.

10 Geus kitoe aja pangandika Pangeran
11 ka Samoeël, kijeu pangandikana: 'Kami
teh [a] handjakal eta Saoel koe kami di-
angkat, didaměl radja; karana [b] geus
oendoer ti poengkoereun kami, sarta pa-
ngandika kami koe eta hanteu ditětěp-
keun. Toeloej Samoeël panas manahna,
sarta sasambat ka Pangeran sapeupeu-
12 ting. 'Ari isoekna Samoeël gantjang
tanghi, kěrsa měndakan Saoel wantji
isoek. Aja noe ngoeninga ka Samoeël,
kijeu pioendjoekna: Saoel geus dongkap
ka [c] Karmel, sarěng, salěrěsna, ngaděg-
keun tjitjiren pikeun andjeunna; tidinja
mengkol, kěbat angkatna, toeloej soem-
13 ping [d] ka Gilgal. 'Barang Samoeël dong-
kap ka Saoel, seg Saoel ngalahir ka
andjeunna: [e] Andjeun moegi diběrka-
han koe Pangeran! kaoela parantos ně-
14 těpkeun pangandika Pangeran. 'Děmi
lahiran Samoeël: Moen kitoe mah,

nahaon eta sada domba, ngeng-ngengan
dina tjeuli kaoela, kitoe deui eta sada
15 sapi, noe kadenge koe kaoela? 'Walonan
Saoel: Beunang bala ngabantoen ti oe-
rang Amalek, asal bala teh karoenjaeun
ka domba sarĕng sapi noe pangsaena;
noe dipambrih pikeun koerban ka Pa-
ngeran, Allah andjeun; dĕmi noe salijan
16 ti eta mah geus diharamkeun. 'Lahiran
Samoeël ka Saoel: Mangke heula, kaoela
dek mopojankeun ka andjeun anoe koe
Pangeran diandikakeun ka kaoela tadi
peuting. Walonan Saoel: Soemangga,
lahirkeun! *a* 1 Moesa 6:6. *b* p. 12:20. *c* p. 25:2.
*d* p. 10:8. *e* Hak. 17:2.

17 Ngalahir Samoeël: Lain kijeu? [a] na-
djan andjeun leutik oge koe pangrasa
pribadi, andjeun teh djadi loeloegoe sa-
gala kaom Israil, sarta andjeun dilisa-
han koe Pangeran, didamĕl radja, njang-
18 king Israil. 'Tidinja andjeun koe Pange-
ran dipiwarang angkat, ari timbalanana:
Geura leumpang, koedoe ngaharamkeun
eta djalma dosa, nja eta Amalek, sarta
19 pĕrangan, datang ka bejakna. 'Na koe
naon andjeun hanteu noeroet ka tim-
balan Pangeran, sarta noebroek kana
djarahan, djeung milampah anoe go-
20 reng di pajoeneun Pangeran? 'Ngawalon
Saoel ka Samoeël: Kapan kaoela noe-
roet ka timbalan Pangeran, sarta geus
ngalakonan djalan, noe koe Pangeran
dipiwarangkeun ka kaoela; ari Agag,
radja Amalek, koe kaoela dibantoen,
dĕmi oerang Amalek mah geus diha-
21 ramkeun. 'Ari bala teh njokot tina dja-
rahan, domba sarĕng sapi, loeloegoe anoe
hoekoem haram, sĕdjana dikoerbankeun
ka Pangeran, Allah andjeun, di Gilgal.
22 'Dĕmi lahiran Samoeël: [b] Karah Pange-
ran misoeka kana koerban doeroekan
djeung koerban peuntjitan, sapĕrti kana
noeroet ka timbalan Pangeran? Masing
njaho, noeroet hade ti batan koerban,
djeung ngarĕgĕpkeun hade ti batan ga-
23 djih domba lalaki. 'Karana baha teh sa-
sat dosa noedjoem, djeung basangkal
teh sasat mibrahala djeung mitape-
kong. Sapedah andjeun mitjeun pangan-
dika Pangeran, [c] noe matak andjeun
24 koe Pangeran dipitjeun tina radja. 'Ari
lahiran Saoel ka Samoeël: [d] Kaoela ta-
rima dosa, estoe ngarĕmpak timbalan
Pangeran sarĕng dawoehan andjeun, tina
sabab kaoela sijeun koe bala sarĕng nga-
25 goegoe kana omonganana. 'Dĕmi ajeuna,
moegi ngahampoera kana dosa kaoela,
sarawoeh moegi moelih deui sarĕng ka-
oela, soepaja kaoela sĕmbahijang ka Pa-
26 ngeran. 'Ngawalon Samoeël ka Saoel:
Kaoela moal balik djeung andjeun. Sa-
pedah andjeun mitjeun pangandika Pa-
ngeran, noe matak andjeun kitoe deui
dipitjeun koe Pangeran tina djadi radja,
27 njĕkĕl Israil. 'Tidinja Samoeël malik,
kĕrsa angkat. Kĕk Saoel newak toeng-
toeng djoebahna, sarta datang ka so-
28 ehna. 'Ngalahir Samoeël ka andjeunna:
Poë ijeu karadjaän Israil koe Pangeran
[e] geus disoëhkeun ti andjeun, sarta di-
paparinkeun ka hidji [f] kantja andjeun,
29 anoe hade ti batan andjeun. 'Djeung
deui Kadjajaän Israil teh [g] moal bohong,
sarta moal keuna kadoehoeng; karana
andjeunna lain manoesa, noe sok keuna
30 kadoehoeng. 'Ari lahiran Saoel: Kaoela
tarima dosa; ajeuna moegi hormatan
kaoela di hareupeun kokolot-kokolot ra-
hajat kaoela sarĕng di hareupeun Israil;
nja moegi moelih deui sarĕng kaoela,
soepaja kaoela sĕmbahijang ka Pange-
31 ran, Allah andjeun. 'Toeloej Samoeël
moelih deui ngiringkeun Saoel; seug
Saoel sĕmbahijang ka Pangeran. *a* p. 9:21;
10:22. *b* Djab. 51:18, 19; Goer. 4:17; Hos. 6:6.
*c* p. 13:14; 16:1. *d* p. 26:21. *e* 1 Radj. 11:11.
*f* p. 28:17. *g* 4 Moesa 23:19.

32 Tidinja Samoeël marentah: Eta Agag,
radja Amalek, geura deukeutkeun ka
kami. Seg Agag datang ka andjeunna,
gĕraheun; ari tjarek Agag: Saestoena,
33 kasoesahan paeh geus leungit! 'Dĕmi
lahiran Samoeël: [a] Sapĕrti koe pĕdang
maneh reja awewe kalapoeran anak,
pon kitoe keneh indoeng maneh ĕngke
kalapoeran anak di pĕlĕbah sakabeh
awewe. Pek Agag teh koe Samoeël di-
tjatjag di pajoeneun Pangeran, di Gilgal.
*a* Hak. 1:7.

34 Tidinja Samoeël moelih [a] ka Ramah,
ari Saoel moelih ka boemina, [b] di Giba,
35 nagara Saoel. 'Sarta Samoeël [c] teu tĕ-
pang-tĕpang deui djeung Saoel tĕpi ka
poëanana poepoes. Karana Samoeël pri-
hatin tina sabab Saoel, sarta Pange-
ran handjakaleun eta Saoel koe an-
djeunna didamĕl radja, njangking Is-
rail. *a* p. 7:17. *b* p. 11:4. *c* p. 19:24; 28:12.

## PASAL 16.

Tidinja Pangeran nimbalan ka Samoeël:
Sabaraha pililaeunana deui maneh nja
rek prihatin tina sabab Saoel, [a] anoe
koe kami dipitjeun tina ngaradjaän ka
Israil? Tandoek maneh geura eusian koe
minjak, toeloej leumpang, maneh koe
kami dipiwarang ka Isai, oerang Bet-
Lehem; karana eta anakna saoerang [b]
koe kami dipilih pikeun kami, baris djadi
2 radja. 'Mioendjoek Samoeël: Koemaha
koering pileumpangeun? Ana Saoel nga-
denge bedja, tangtoe koering dipaehan.
Ari timbalan Pangeran: Koedoe mawa
hidji anak sapi, sarta ngomong kijeu:
Pangdatang kaoela sĕdja ngoerban ka
3 Pangeran. 'Ari Isai teja [c] koe maneh
ondang kana koerban; seug maneh koe
kami bakal dibere njaho hal anoe koe-
doe dilampahkeun koe maneh; sarta
mana-mana noe koe kami dilahirkeun
ka maneh, nja eta koe maneh minja-
4 kan. 'Prak Samoeël ngalampahkeun
sapangandika Pangeran, sarta toeloej
soemping ka Bet-Lehem. Ari kokolot eta
nagara pada mapagkeun andjeunna, bari
rareuwaseun, sarta mihatoer kijeu: An-
djeun soemping teh koemaha salamĕt?
5 'Walonanana: Salamĕt; kaoela noe ma-
tak datang sĕdja ngoerban ka Pange-
ran; [d] geura pada njoetjikeun diri, seug
koedoe daratang kana koerban, ngari-
joeng djeung kaoela. Sarta Samoeël njoe-
tjikeun Isai djeung poetrana lalaki, bari
diarondang kana koerban. *a* p. 15 : 23.
*b* p. 13 : 14. *c* p. 9 : 13. *d* 2 Moesa 19 : 10.

6 Ari geus kitoe, barang eta daratang,
Samoeël ningali Eliab; seg aja manah:
Tangtoe geus aja di pajoeneun Pange-
7 ran anoe bakal djadi lisahanana. 'Dĕmi
timbalan Pangeran ka Samoeël: Oelah
nilik kana patoetna djeung kana djang-
koeng dĕdĕgna; sabab eta mah koe
kami dipitjeun; karana lain sakoemaha
tendjo manoesa; da ari manoesa teh
sok nendjo kana roepa lahir, [a] tatapi
8 Pangeran mah ningalina kana hate. 'Toe-
loej Isai njaoer Abinadab, disina nga-
liwat ti pajoeneun Samoeël; ari lahirna:
Eta ge lain anoe beunang milih Pange-
9 ran. 'Tidinja Samma koe Isai disina
ngaliwat; dĕmi lahirna: Eta ge lain anoe
10 beunang milih Pangeran. 'Nja kitoe koe
Isai [b] toedjoeh poetrana disina ngaliwat
ti pajoeneun Samoeël; dĕmi lahir Samoeël
ka Isai: Eta mah taja noe dipilih koe
11 Pangeran. 'Ngalahir deui Samoeël ka
Isai: Naha eta teh sakabeh baroedak?
Wangsoelanana: Soemoehoen, kantoen
deui [c] boengsoena; salĕrĕsna, eukeur nga-
ngon domba. Lahiran Samoeël ka Isai: [d]
Geura nitah ala; karana oerang moal
waka ngarijoeng, ari eta tatjan datang
12 ka dijeu. 'Seug Isai nitahan, toeloej di-
bawa asoep. Ari eta teh beureum sĕ-
moena, toer aloes panonna djeung hade
roepana. Nimbalan Pangeran: Geura
dangdan, eta minjakan; karana nja eta
13 noe dipilih. 'Seug Samoeël njandak tan-
doek noe dieusi minjak teja, [e] prak eta
teh dilisahan di tĕngah saderek-sade-
rekna. Sarta Dawoed [f] disoempingan
Roh Pangeran, ti poë harita ka-ha-
reupna. Tidinja Samoeël dangdan, seug
moelih ka Ramah. *a* 1 Bab. 28 : 9; Djab. 7 : 10.
*b* p. 17 : 12. *c* p. 17 : 14. *d* Djab. 78 : 71. *e* Djab.
89 : 21. *f* p. 10 : 10.

14 Ari [a] Roh Pangeran njingkah ti Saoel,
sarta aja hidji soekma goreng ti Pa-
ngeran sok ngareureuwas ka andjeunna.
15 'Pok mantri Saoel aroendjoekan ka an-
djeunna: Salĕrĕsna, aja hidji soekma go-
reng ti Allah, sok ngareureuwas ka an-
16 djeun. 'Moegi goesti kĕrsa miwarang ka
abdi-abdi andjeun anoe di pajoen, sina
narejangan hidji djalma noe bisa nga-
tjapi; doepi geus kitoe, satijap-tijap an-
djeun kadatangan soekma goreng ti
Allah teh, seg eta leungeunna sina nga-
17 tjapi, tinangtos andjeun waras. 'Prak
Saoel miwarang ka abdi-abdina: Kami
geura panglinglingkeun hidji djalma noe
pande ngatjapi, toeloej anteurkeun ka
18 kami. 'Ngawangsoel gandek saoerang,
kijeu wangsoelna: Hatoer oeninga, abdi
mĕndakan hidji poetra Isai, oerang Bet-
Lehem, bisaeun ngatjapi, toer gagah-
pĕrkosa, estoe pradjoerit, samalah bi-
nangkit saoer, sarĕng djalma kasep, ka-
19 lajan disarĕngan Pangeran. 'Tidinja Saoel
miwarangan ka Isai, [b] lahirna: Anak
bapa, nja eta Dawoed, anoe toenggoe
20 domba, datangkeun ka kami. 'Gantjang
Isai njokot hidji kalde, dimomotan roti
djeung anggoer sakaroeng, sarta hidji
anak ĕmbe, seug dikintoenkeun ka Saoel
21 koe lantaran Dawoed poetrana. 'Toeloej

Dawoed datang ka Saoel, sarta tĕtĕp
di pajoeneunana; ari Saoel asiheun pisan
ka dinja, sarta djadi toekangna mawa
22 pakarang. 'Tidinja Saoel miwarangan
deui ka Isai, lahirna: Dawoed teh sina
tĕtĕp di hareupeun kami, karana geus
23 manggih koernija dina panon kami. 'Dĕmi
geus kitoe, satijap-tijap Saoel kadatangan
soekma ti Allah teja, pek Dawoed njokot
katjapi, ditabeuh koe leungeunna, seug
Saoel teh hegar, sarta waras, djeung
soekma goreng teja njingkir ti andjeunna.

*a* p. 18 : 10; 19 : 9. *b* p. 8 : 11.

## PASAL 17.

Mangsa eta oerang Pĕlisti ngoempoel-
keun wadya-baladna, sĕdja pĕrang;
ari dikoempoelkeunana ka nagara Soko,
noe kabilang ka tanah Joeda; seug ma-
sanggrahan di antara Soko djeung Ase-
2 ka, lĕbah Epes-Damim. 'Tidinja Saoel
djeung oerang Israil kitoe deui karoem-
poel, sarta masanggrahan di lĕbak Ela;
toeloej tata-pĕrang, sĕdja ngalawan ka
3 oerang Pĕlisti. 'Ari oerang Pĕlisti narang-
toeng dina goenoeng sabeulah ti ditoe,
dĕmi oerang Israil narangtoengna dina
goenoeng sabeulah ti dijeu; aja hidji
4 lĕbak dina antarana. 'Djol hidji toekang
prang-tanding bidjil ti pasanggrahan oe-
rang Pĕlisti, ngaran Goljat, ti Gat; djang-
koengna [a] gĕnĕp asta poendjoel sa-
5 djeungkal. 'Hoeloena dibalakoetak tam-
baga, djeung make badjoe kĕre sisitan,
ari beuratna badjoe kĕre teh lima reboe
6 sekel tambaga. 'Ari soekoena diistiwĕl
tambaga, djeung njorendang tohok tam-
7 baga dina antara taktakna. 'Ari bahoe
toembakna [b] kawas pihanean, djeung
poetjoek toembakna gĕnĕp ratoes sekel
beusi; sarta toekang mawa kĕpĕng leum-
8 pang ti heulaeunana. 'Dĕg nangtoeng,
sarta soesoembar kana barisan Israil,
kijeu omongna ka darinja: Koe naon
maraneh boedal tata-pĕrang? Ijeu aing
lain oerang Pĕlisti, sarta maraneh teh
lain abdi Saoel? Geura milih hidji djalma
batoer maraneh, sina datang ka aing!
9 'Oepama bisaeun pĕrang djeung aing,
sarta aing dipaehan, tangtoe batoer aing
sakabeh pada ngawoela ka maraneh;
sabalikna, oepama aing anoe meunang,
sarta eta teh koe aing dipaehan, seg
maraneh koedoe pada ngawoela ka aing
10 sakabeh. 'Ngomong deui oerang Pĕlisti
teh: Aing poë ijeu geus ngahinakeun
kana barisan Israil; geura ka aing bidjil-
keun hidji djalma, oerang pĕrang pa-
11 toetoenggalan. 'Barang Saoel ngareu-
ngeu eta omongan oerang Pĕlisti sarta
kadenge koe sakabeh oerang Israil,
toeloej pada geder sarta sarijeuneun
katjida.

*a* 5 Moesa 3 : 11. *b* 2 Sam. 21 : 19.

12 Ari Dawoed teja poetra oerang Eprat,
noe di Bet-Lehem, bilangan Joeda, [a] nga-
ranna Isai; nja eta boga dalapan poetra
lalaki, sarta keur mangsa Saoel eta
djalma geus kolot, lila oemoerna di
13 bangsa lalaki. 'Djeung deui tiloe poetra
Isai noe panggĕdena geus laleumpang,
ngiring Saoel kana pĕrang; ari ngaran
tiloe poetrana noe leumpang pĕrang teja,
[b] nja eta Eliab tjikalna, noe kadoewa
14 Abinadab, sarta noe katiloe Samma. 'Ari
Dawoed, nja eta boengsoena; dĕmi eta
tiloean, noe panggĕdena teja, geus leum-
15 pang ngiring Saoel. 'Djeung deui Da-
woed geus moelang deui ti Saoel, baris
ngangon domba ramana di Bet-Lehem.
16 'Ari oerang Pĕlisti teja isoek djeung sore
madjoe sarta ngadjantĕng, opat poeloeh
poë lilana.

*a* p. 16 : 1. *b* p. 16 : 6, 8, 9.

17 Hidji waktoe Isai misaoer ka Dawoed
poetrana: Ijeu koe agoes tjokot keur
doeloer-doeloer agoes, [a] gandoem beu-
nang njangraj saepa, djeung roti sapoe-
loeh siki; anteurkeun sing gantjang ka
18 pasanggrahan, ka doeloer agoes. 'Djeung
ijeu kidjoe sapoeloeh siki sanggakeun
ka kapala sareboe pradjoerit, sarta koe-
doe ngandjang ka doeloer agoes, sala-
mĕt hanteuna; djeung koedoe mawa
19 tanda ti dinja. 'Harita Saoel, djeung
eta djalma, sarta sakabeh oerang Israil
araja di lĕbak Ela, keur pĕrang djeung
20 oerang Pĕlisti. 'Barang braj isoek gan-
tjang Dawoed dangdan, ari domba di-
tinggalkeun di noe ngadjaga; pek di-
djoengdjoeng, bral leumpang, sakoemaha
parentah Isai; geus kitoe datang ka
[b] benteng kareta. Kabĕnĕran balad teh
boedal ka parantina baris, sarta saroe-
21 rak ngadjak pĕrang. 'Pek oerang Israil
djeung oerang Pĕlisti pada tata-tata;
22 baris adoe-hareupan djeung baris. 'Sot
koe Dawoed ditoenda barangna noe
dibawa, dipihapekeun ka noe ngadjaga
barang-barang, toeloej moeroe barisan;

ari geus datang, seg nanja ka saderekna
23 salamĕt hanteuna. 'Sabot Dawoed keur
sasaoeran djeung eta, doemadakan, toe-
kang prang-tanding teh datang, nja eta
oerang Pĕlisti noe ngaran Goljat, ti
Gat teja, djol ti barisan oerang Pĕlisti,
pok ngomong tjara omongan tadi teja,
24 sarta kadenge koe Dawoed. 'Ari saka-
beh oerang Israil, barang narendjo eta
djalma, laloempatan ti hareupeunana,
25 sarta sarijeuneun katjida. 'Pok oerang
Israil ngaromong: Na maraneh geus
nendjo eta djalma noe datang teh? Poe-
goeh pangdatangna ngahinakeun ka Is-
rail. Ari geus kitoe, saha-saha djalma
noe maehan inja, koe radja bakal di-
beungharkeun, liwat saking beungharna,
[c] sarta dipaparin hidji poetrana noe
istri, malah saeusi-imah bapana bakal
26 didamĕl mĕrdika di Israil. 'Pok Dawoed
nanja ka djalma noe narangtoeng deu-
keut, kijeu nanjana: Arek dikoemaha
djalma noe maehan eta oerang Pĕlisti,
sarta njingkirkeun ijeu kahinaän ti oe-
rang Israil? karana saha eta Pĕlisti [d]
noe teu disoenat teh, bĕt abong nga-
hinakeun ka barisan Allah noe djoe-
27 mĕnĕng? 'Seug bala teh ngaromong ka
Dawoed tjara omongan tadi, pokna:
Kijeu-kijeu noe rek didamĕl ka djalma
28 noe maehan inja. 'Dĕmi Eliab, saderek
Dawoed noe pangkolotna, ngadenge eta
omongan Dawoed ka djalma-djalma;
seg Eliab teh djadi ambĕkeun ka Da-
woed, sarta ngomong: Dek naon sija
datang ka dijeu? sarta di saha sija ning-
galkeun domba noe saeutik teh di tĕgal
lĕga? Aing njaho di koemawani sija,
sarta di kagorengan hate sija; poegoeh
pangdatang sija teh mambrih nongton
29 pĕrang! 'Ari wangsoelan Dawoed: Koe-
ring ajeuna milampah naon? Na taja
30 sababna? 'Toeloej Dawoed malik ti eta,
njanghareup ka noe sedjen, bari ngo-
mong tjara omongan tadi, sarta koe
bala dibalĕs omong tjara omongan noe
ti heula.

*a* Roet 2:14. *b* p. 26:5. *c* Jos. 15:16. *d* p. 14:6.

31 Ana geus kadarenge eta omongan, noe
diomongkeun koe Dawoed, seug aja noe
ngoeningakeun eta ka pajoeneun Saoel;
32 toeloej Dawoed diala. 'Oendjoekan Da-
woed ka Saoel: Montong aja noe leu-
tik hate koe noe batan kitoe; abdi gam-
paran sanggĕm leumpang, pĕrang sarĕng
33 eta oerang Pĕlisti. 'Ngalahir Saoel ka
Dawoed: Maneh moal kadoega leum-
pang ka eta oerang Pĕlisti, baris pĕrang
djeung eta; karana maneh boedjang ke-
neh, ari eta mah pradjoerit ti boeboe-
34 dakna. 'Pioendjoek Dawoed ka Saoel:
Abdi gamparan hidji mangsa keur nga-
ngon domba poen bapa; hol hidji singa
djeung hidji biroewang, njokot hidji anak
35 domba tina angonan. 'Seug abdi ka
loewar njoesoel, djĕdak diteunggeul, [a]
sarĕng domba teh dileupaskeun ti soe-
ngoetna; ana dek ngarontok ka abdi,
pek ditewak djanggotna, diteunggeul,
36 sarĕng dipaehan sakali. 'Boh eta singa,
boh eta biroewang, koe abdi gamparan
dipaehan; sarĕng eta oerang Pĕlisti noe
teu disoenat teh pidjadieun sapĕrtos eta
salah-sawijos, sarehing ngahinakeun ka-
37 na barisan Allah noe djoemĕnĕng. 'Oen-
djoekan deui Dawoed: Pangeran, noe
ngaleupaskeun abdi tina leungeun singa
sarĕng tina leungeun biroewang teja, nja
eta tinangtos ngaleupaskeun abdi tina
leungeun eta oerang Pĕlisti. Ngalahir
Saoel ka Dawoed: Djig bae atoeh, sarta
Pangeran moegi njarĕngan ka maneh.
38 'Tidinja Dawoed koe Saoel dipakeanan
koe anggoan andjeunna, sarta sirahna
dibalakoetakan tambaga, djeung dipa-
39 keanan badjoe kĕre. 'Toeloej Dawoed
njoren pĕdangna ti loewareun papakea-
nana, bari seug ngadjaran leumpang;
karana hanteu bijasa. Pok Dawoed oen-
djoekan ka Saoel: Abdi hanteu kijat
leumpang make noe kijeu, karantĕn abdi
teu bijasa; seug koe Dawoed ditjoetjoe-
40 lan. 'Tidinja njokot [b] iteukna, ditjĕkĕl
koe leungeun, seug milih batoe rejok
lima siki keur dirina tina waloengan,
diaboeskeun kana wadah toekang nga-
ngon bogana, nja eta kana kodja, sarta
leungeunna ngadjingdjing [c] bandring;
bral madjoe ka eta oerang Pĕlisti.

*a* Joh. 10:12. *b* 1 Bab. 12:23. *c* Hak. 20:16.

41 Los oerang Pĕlisti teh leumpang,
njampeurkeun ka Dawoed, sarta toe-
kang mawa kĕpĕng teja ti heulaeunana.
42 'Ana ngalijeuk oerang Pĕlisti teh sarta
nendjo Dawoed, seg ditjoemahkeun;
wantoe-wantoe Dawoed teh boedjang
keneh, [a] sarta beureum sĕmoena, toer
43 kasep roepana. 'Pok oerang Pĕlisti teh

ngomong ka Dawoed: Naha aing teh an-
djing, wĕt maneh datang ka aing mawa
paneunggeul? Sarta oerang Pĕlisti teh
njapa ka Dawoed, [b] njĕboet aällahanana.
44 'Ngomong deui eta oerang Pĕlisti ka
Dawoed: Sor ka dijeu, [c] heug daging ma-
neh koe aing dek dibikeun ka manoek
awang-awang djeung ka sasatoan galak.
45 'Ngadjawab Dawoed ka oerang Pĕlisti
teh: Maneh datang ka kami mawa pĕdang,
toembak djeung tohok; [d] sabalikna kami
mah datang ka maneh mawa padjĕ-
nĕngan Pangeran sawadya-balad, Allah
barisan Israil, noe dihihina koe maneh
46 teja. 'Poë ijeu maneh koe Pangeran
tangtoe disĕrahkeun ka leungeun kami,
sarta maneh koe kami dipaehan, djeung
hoeloe maneh disingkirkeun ti diri ma-
neh; ari bangke wadya-balad oerang
Pĕlisti poë ijeu koe kami tangtoe dibi-
keun ka manoek awang-awang djeung
ka sasatoan boemi; sarta saboemi kabeh
bakal pada nganjahokeun, jen bangsa
47 Israil teh aja Allah; 'djeung ijeu sapa-
koempoelan kabeh bakal pada nganja-
hokeun, jen Pangeran njalamĕtkeun teh
lain koe pĕdang atawa koe toembak;
karana Pangeran noe kagoengan pĕrang,
sarta maraneh koe andjeunna tangtoe di-
paparinkeun ka leungeun kami sakabeh.

*a* p. 16 : 12. *b* p. 5 : 2. *c* 5 Moesa 28 : 26. *d* Djab. 20 : 8.

48 Dĕmi geus kitoe, pek oerang Pĕlisti
teh dangdan, bral leumpang njampeur-
keun, moeroe ka Dawoed; gĕsat-gĕsoet
Dawoed teh loempat kana paranti baris,
49 mapag eta oerang Pĕlisti. 'Heug Dawoed
leungeunna ngodok kana kodja teja,
top njokot hidji batoe ti dinja, pek
ngabandring, keuna oerang Pĕlisti teh
kana tarangna, sarta batoe teh amlĕs
pisan kana tarangna, bloek tidjongklok,
50 beungeutna kana taneuh. 'Djadi Dawoed
teh ngelehkeun eta oerang Pĕlisti make
bandring djeung make hidji batoe, seg
keuna oerang Pĕlisti teh, sarta dipaehan
sakali. Tatapi Dawoed hanteu mawa
51 pĕdang. 'Ngageuwat Dawoed moeroe,
nintjak ka eta oerang Pĕlisti; pek njokot
pĕdangna, ditjaboet ti sarangkana, bari
seug dipaehan, diteukteuk beuheungna
koe eta pĕdang. Barang oerang Pĕlisti
narendjo, jen paeh pamoekna, boer ka-
52 laboer. 'Gantjang oerang Israil djeung
oerang Joeda darangdan, sarta pada
soerak, bari seug ngoedag-ngoedag ka
oerang Pĕlisti, tĕpi ka maneh datang
ka lĕbak sarta tĕpi ka lawang nagara
Ekron; ari oerang Pĕlisti noe kasabĕt
patingdjaropak di djalan ka Saäraim,
53 tĕpi ka Gat sarta tĕpi ka Ekron. 'Ti-
dinja oerang Israil baralik deui tina ngoe-
dagna njoesoel ka oerang Pĕlisti, sarta
54 ngarajahan pasanggrahanana.'Ari hoeloe
oerang Pĕlisti teja koe Dawoed ditjokot,
dibawa ka Jĕroesalem; dĕmi pakarangna
mah diteundeun di djĕro himahna.
55 Ari keur waktoe Saoel ningali Da-
woed ka loewar manggihan oerang Pĕ-
listi teja, pok mariksa ka Abner, kapala
balad: Eta boedjang anak saha, Abner?
Wangsoelan Abner: Noen radja, [a] dĕmi
hiroeping njawa andjeun! abdi teh teu
56 tĕrang. 'Lahiran radja: Tanja koe ma-
57 neh, boedjang teh anak saha? 'Ari wak-
toe Dawoed balik, samantas maehan
oerang Pĕlisti, ditjandak koe Abner,
toeloej disanggakeun ka pajoeneun Saoel,
sarta hoeloe oerang Pĕlisti teh koe Da-
58 woed didjingdjing. 'Seug Dawoed koe
Saoel dipariksa: Eh oedjang! maneh
teh anak saha? Ari wangsoelan Dawoed:
Noen soemoehoen, anak abdi gamparan
Isai, oerang Bet-Lehem. *a* p. 1 : 26.

## PASAL 18.

Ari geus kitoe, sanggeus Dawoed tja-
tjap oendjoekan ka Saoel, seug ma-
nah Jonatan njantel ka manah Dawoed,
sarta Jonatan [a] miasih ka Dawoed sa-
2 pĕrti ka njawa pribadi. 'Dina poë ha-
rita Dawoed koe Saoel ditjandak, sarta
hanteu diwidian moelang ka boemi ra-
3 mana. 'Tidinja [b] Jonatan djeung Da-
woed ngadamĕl pĕrdjangdjian, sabab
miasihna ka Dawoed sapĕrti ka njawa
4 pribadi. 'Sarta Jonatan ngalaän haroe-
doem noe dina salirana, seug dileler
ka Dawoed; kitoe deui anggoanana,
dongkap ka pĕdangna, djeung gonde-
5 wana, sarta beulitanana. 'Djeung deui
Dawoed angkat ka mana bae dipiwa-
rangna koe Saoel, sarta [c] pintĕr lalam-
pahanana, noe matak andjeunna koe
Saoel diangkat njĕkĕl pradjoerit, sarta
hade koe rarasaän sabala kabeh, kitoe
deui koe rarasaän mantri-mantri Saoel.

*a* p. 19 : 1; 20 : 17. *b* p. 20 : 8, 16. *c* Jos. 1 : 7.

6 Ari geus kitoe, barang saroemping,

waktoe Dawoed moelang mantas maehan oerang Pělisti teja, [a] seg awewe-awewe boedal ti sakoer nagara Israil, ngarawih sarta ngarigěl, mapagkeun radja Saoel, [b] make těrěbang, make ka-
7 ramean djeung make kiliningan. 'Ari eta awewe, eukeur soeka-soeka, ngarawih patempas-tempas, aromongna: [c] Anoe beunang maehan Saoel mangreboe-reboe, anoe beunang maehan Dawoed
8 manglaksa-laksa. 'Toeloej Saoel panas katjida manahna; pangraosna eta omongan goreng pisan, ari lahirna: Merena ka Dawoed laksaän, děmi ka aing mah merena reboean; [d] dalah karadjaän ge geus tangtoe manehanana noe pibogaeun.
9 'Seug Saoel [e] ngadělekan bae ka Dawoed, ti poë harita ka-hareupna. *a* Hak. 11 : 34. *b* 2 Moesa 15 : 20, 21. *c* p. 21 : 11; 29 : 5. *d* p. 13 : 14; 15 : 28. *e* p. 16 : 21.

10 Ari geus kitoe, isoekna Saoel kadatangan [a] soekma goreng ti Allah teja; toeloej sasar sasaoeranana di djěro gědong, sarta Dawoed leungeunna ngatjapi tjara sasari; ari panangan Saoel
11 njěkěl toembak. 'Pek toembak teh koe Saoel dilěmpagkeun; karana manahna: Dek nantjěbkeun Dawoed kana bilik. Tatapi Dawoed njingtjět ti pajoeneu-
12 nana doewa kali. 'Sarta Saoel sijeuneun koe Dawoed, sabab Pangeran njarěngan ka dinja, děmi ti salira Saoel mah geus
13 njingkah. 'Toeloej Dawoed koe Saoel disingkirkeun ti salira andjeunna, diangkat kapala sareboe pradjoerit; tidinja kaloewar-asoep ti heulaeun bala.
14 'Děmi Dawoed teh dina sakabeh djalanna pintěr nja lalampahan, sarta di-
15 sarěngan koe Pangeran. 'Barang katingali koe Saoel, jen pintěr pisan lalampahanana, toeloej isineun koe Dawoed.
16 'Tatapi sabangsa Israil djeung Joeda pada njaäheun ka Dawoed; karana andjeunna kaloewar-asoep ti heulaeunana. *a* p. 16 : 14.

17 Geus kitoe Saoel ngalahir ka Dawoed: Masing njaho, anak kami awewe noe panggědena, [a] nja eta Merab, koe kami dek dibikeun ka agoes keur pipamadjikaneun; ngan agoes teh masing gagah pikeun kami, sarta lampahkeun pěranging Pangeran. Karana manah Saoel: Montong dikeunaän koe leungeun aing, sing keuna koe leungeun oerang
18 Pělisti. 'Ngawangsoel Dawoed ka Saoel: [b] Saha simabdi, sarěng nahaon hiroep simabdi, kalajan bangsa poen bapa di Israil, jen simabdi dikěrsakeun djadi mantoe
19 radja? 'Děmi geus kitoe, dina mangsa Merab poetra Saoel teh bakal dipaparinkeun ka Dawoed, horeng dipaparinkeunana ka Adriël, oerang Měhola, keur
20 pipamadjikaneun. 'Ari Mikal, [c] poetra Saoel, asiheun ka Dawoed. Toeloej aja noe ngoeningakeun eta ka Saoel, sarta
21 pangraosna eta pěrkara piběněreun. 'Ari manah Saoel: Ah, dek dibere bae ka inja, minangka djadi ridjět ka manehanana, sarta sina keuna koe leungeun oerang Pělisti. Mana Saoel ngalahir ka Dawoed: Agoes ajeuna mah toeloes djadi minantoe kami, koe noe hidji deui. *a* p. 14 : 49. *b* 2 Sam. 7 : 18. *c* p. 14 : 49.

22 Tidinja Saoel marentah ka mantri-mantrina: Koedoe ngaromong ka Dawoed ririkipan, kijeu nja pok: Saěnjana, radja misoeka ka sampejan, sarta sakabeh mantrina pada njaäh ka sampejan; mana ajeuna koedoe daek bae djadi man-
23 toe radja. 'Toeloej mantri Saoel pada njatoerkeun omongan kitoe kana tjeuli Dawoed. Děmi walonan Dawoed: Naha rarasaän sampejan pěrkara leutik, djadi minantoe radja? Kapan kaoela teh mis-
24 kin, sarta djalma leutik. 'Toeloej mantri teh pada ngoeninga ka Saoel, kijeu pioendjoekna: Noen, ari pěrkawis wangsoelan Dawoed, kijeu-kijeu kasaoeranana.
25 'Ari lahiran Saoel: Maraneh koedoe ngaromong deui ka Dawoed kijeu: Radja teu misoeka [a] kana mas-kawin; noe dipisoeka teh [b] kakoeloepan oerang Pělisti saratoes siki, soepaja malěs ka moesoeh radja. Ari maksoed Saoel, eta Dawoed sina kasamboet koe leungeun oerang
26 Pělisti. 'Tidinja mantri pada mopojankeun eta lahiran ka Dawoed, sarta pangrasa Dawoed piběněreun eta pěrkara, djadi minantoe radja kitoe. Tatapi ta-
27 tjan djědjěg mangsana. 'Toeloej Dawoed dangdan, bral angkat, njandak batoer-batoerna, pek njabětan oerang Pělisti, doewa ratoes djalma; ari kakoeloepananana koe Dawoed ditjandak, sarta disanggakeun ka radja djědjěg pisan, soepaja djadi minantoe radja. Seug koe Saoel dipaparin Mikal poetrana keur
28 pigarwaeunana. 'Djeung deui Saoel geus

waspada sarta oeningaeun pisan, jen
Pangeran njarĕngan ka Dawoed; sarta
Mikal, poetra Saoel, asiheun ka Dawoed.
29 'Mana Saoel mingkin tambah sijeuneu-
nana koe Dawoed, sarta Saoel ngamoe-
30 soeh ka Dawoed sapapandjangna. 'Ana
boedal kapala-kapala oerang Pĕlisti, geus
kitoe saban-saban boedal ge Dawoed teh
pintĕr ti batan abdi Saoel anoe loba, noe
matak djĕnĕnganana dipikaädjen liwat
saking. *a* 1 Moesa 34 : 12. *b* p. 17 : 26.

## PASAL 19.

Tidinja Saoel ngalahir ka Jonatan poe-
trana djeung ka sakabeh mantrina,
koedoe maehan ka Dawoed. Tatapi Jo-
natan poetra Saoel [a] misoeka ka Dawoed
2 liwat saking. 'Toeloej Jonatan mopojan
ka Dawoed, saoerna: Saoel, rama akang,
mandang maehan ka raji; mana ajeuna
sing prijatna wantji isoek, moedoe tja-
3 lik di noe boeni, masing njoempoet. 'Ari
akang dek ka loewar, seug nangtoeng
gedengeun rama, di tĕgal ĕnggon raji
aja, sarta dek oendjoekan ka rama tina
hal raji; djeung lamoen akang aja noe
tĕrang naon-naon, tangtoe mopojan ka
4 raji. 'Tidinja Jonatan oendjoekan ka
Saoel ramana pĕrkara Dawoed, hal ka-
hadean, kijeu pioendjoekna: Moegi radja
oelah midamĕl dosa ka abdi andjeun
poen Dawoed; [b] karantĕn eta teu gadoeh
dosa ka andjeun, sarĕng ari lalampahana-
5 na ka andjeun sae kalangkoeng. 'Mapan
koe Dawoed bareto [c] njawana diteundeun
dina dampal leungeunna, sarĕng maehan
ka oerang Pĕlisti teja, sarawoeh Pa-
ngeran maparin pitoeloeng gĕde ka sa-
bangsa Israil; koe andjeun katingali
sarĕng andjeun boengah; na koe naon
kĕrsa midamĕl dosa ka gĕtih noe teu
salah, maehan ka Dawoed teu karana
6 sabab? 'Ari eta pioendjoek Jonatan koe
Saoel digoegoe; toeloej Saoel soempah:
Dĕmi djoemĕnĕnging Pangeran! hamo
7 dipaehan. 'Gantjang Dawoed koe Jona-
tan disaoer, seug koe Jonatan dipopo-
janan sakabeh pilahir noe tadi, sarta
Dawoed koe Jonatan dideuheuskeun ka
Saoel, aja deui di pajoeneunana tjara
kamari-mangkoekna. *a* p. 18 : 1. *b* p. 22 : 14.
*c* Hak. 12 : 3; p. 28 : 21.

8 Tidinja pĕrang deui; seug Dawoed
boedal, sarta mĕrangan ka oerang Pĕ-
listi, pek disabĕtan, [a] rosa pisan panja-
bĕtna; malah kalaboer ti hareupeunana.
9 'Geus kitoe [b] Saoel kadatangan deui
soekma goreng ti Pangeran; kabĕnĕran
andjeunna keur tjalik di djĕro gĕdongna,
sarta toembakna ditjĕkĕl koe pananga-
nana; ari Dawoed leungeunna ngatjapi.
10 'Toeloej Saoel datang deui pangarah,
Dawoed koe toembak dek ditantjĕbkeun
kana bilik; ngan soepaja ngĕdjat ti pa-
joeneun Saoel, tjos toembakna nantjĕb
kana bilik; seug Dawoed kaboer, ming-
11 gat dina peuting eta. 'Tidinja Saoel mi-
warangan ka boemi Dawoed, [c] soepaja
didjaga, sarta koedoe dipaehan wantji
isoek. Tatapi Mikal geureuhana nja-
rijosan ka Dawoed, saoerna: Oepama
akang wĕngi ijeu teu ngarahajoekeun
njawa pribadi, kantĕnan isoekan dipae-
12 han. 'Seug Dawoed koe Mikal dioeloer
tina djandela; bral angkat ngalolos, nga-
13 rahajoekeun andjeun. 'Top Mikal njan-
dak hidji [d] tapekong, diteundeun dina
pasarean, djeung hidji tilam boeloe ĕmbe
diteundeun siraheunana, bari seug disim-
14 boetan. 'Tidinja Saoel miwarangan nga-
la Dawoed, tatapi saoer Mikal, Dawoed
15 teu damang. 'Seug piwarangan teh koe
Saoel dipiwarang deui, sina ngilikan
Dawoed, lahirna: Bawa bae ka kami
16 djeung kasoerna, soepaja dipaehan. 'Ana
daratang piwarangan teh, sihoreng noe
di pasarean teh tapekong, djeung sira-
17 heunana aja tilam boeloe ĕmbe. 'Nga-
lahir Saoel ka Mikal: Naha njai kitoe,
ngabobodo ka ama, [e] moesoeh ama di-
bikeun leumpang, bisa ngarahajoekeun
maneh? Ari wangsoelan Mikal ka Saoel:
Saoerna ka simkoering: Kami bere leum-
pang; keur naon maneh koe kami di-
paehan? *a* p. 23 : 5. *b* p. 18 : 10, 11. *c* Djab.
59 : 1. *d* Hak. 17 : 5. *e* p. 18 : 29.

18 Ari Dawoed teja ngalolos, ngaraha-
joekeun andjeun; toeloej dongkap ka
nagara Ramah, ka Samoeël, sarta ngoe-
ningakeun ka Samoeël saniskara noe
koe Saoel dilampahkeun ka andjeunna
teja. Tidinja angkat djeung Samoeël,
19 seug pada tjalik di Najot. 'Aja noe ngoe-
ninga ka Saoel, pioendjoekna: Hatoer
oeninga, Dawoed aja di Najot deukeut
20 Ramah. 'Gantjang Saoel miwarangan,
ngala Dawoed; tatapi ari piwarangan
teh nendjo [a] koempoelan nabi, keur pada

ngawĕdjang, sarta Samoeël keur nga-
dĕg, ngokolotan ka darinja, seug piwa-
rangan Saoel pada kasoempingan Roh
Allah, sarta eta ge pada ngawĕdjang.
21 'Aja noe ngoeninga ka Saoel; toeloej
miwarangan djalma sedjen, ari eta ge
pada ngawĕdjang. Tidinja Saoel miwa-
rangan deui katiloe kalina, ari eta ge
22 pada ngawĕdjang. 'Bral Saoel angkat
koe andjeun ka Ramah. Barang dong-
kap ka soemoer gĕde, noe di Sekoe,
pok mariksa, kijeu lahirna: Di mana
Samoeël djeung Dawoed? Aja noe nga-
wangsoel: Soemoehoen pariksa, di Najot
23 deukeut Ramah. 'Bral Saoel ladjĕng ka
dinja, ka Najot deukeut Ramah. Toeloej
[b] andjeunna ge kasoempingan Roh Allah,
sarta ngawĕdjang bari kĕbat angkatna,
dongkap ka soemping ka Najot deukeut
24 Ramah. 'Tidinja andjeunna ge njoetjoe-
lan panganggona, sarta andjeunna ge
ngawĕdjang di pajoeneun Samoeël; broek
toeloej ngalondjor bari poeroetjoel, sa-
poë eta djeung sapeuting djĕpoet. Kitoe
noe matak djalma ngaromong: [c] Naha
Saoel ge asoep para nabi? *a* p. 10:5, 10.
*b* p. 10:10. *c* p. 10:11.

## PASAL 20.

Tidinja Dawoed ngalolos deui [a] ti Najot
deukeut Ramah, toeloej dongkap ka
pajoeneun Jonatan, sarta mihatoer ki-
jeu: Abdi teh milampah naon? naon
kadorakaän abdi? sarĕng naon dosa abdi
ka pajoeneun rama andjeun, noe mawi
2 mandang ka pati abdi? 'Diwalon koe
Jonatan: Palijas teuing! hamo raji dipae-
han. Masing njaho, rama sok tara mida-
mĕl pĕrkara gĕde atawa pĕrkara leutik,
moen tatjan dinjatakeun ka akang; keur
naon rama njidĕmkeun eta pĕrkara ka
3 akang? Moal ĕnja kitoe. 'Toeloej Da-
woed soempah, bari mihatoer deui: Rama
andjeun langkoeng oeninga, jen abdi
mĕndak koernija dina sotja andjeun, noe
mawi aja manah kijeu: Oelah kanjahoan
koe Jonatan, bisi nalangsa. Nanging jak-
tos pisan, [b] dĕmi djoemĕnĕnging Pa-
ngeran sarĕng dĕmi hiroeping njawa
andjeun! ugan salengkah bae antarana
4 diri abdi kana maot. 'Saoer Jonatan
ka Dawoed: Naon bae kahajang manah
raji, koe akang tangtoe dilampahkeun
5 pikeun raji. 'Ari wangsoelan Dawoed
ka Jonatan: Salĕrĕsna, isoekan [c] pa-
nanggalan, ari mistina abdi ngarijoeng
dahar sarĕng radja; nanging abdi moegi
idinan leumpang, sĕdja njoempoet di tĕ-
gal, dongkap ka poë noe katiloe, wantji
6 boerit. 'Madak rama andjeun leungiteun
abdi, andjeun moegi oendjoekan kijeu:
Dawoed sangĕt pisan panoenoehoen ka
koering, hajangeun moro Bet-Lehem na-
garana; karantĕn di dinja [d] saban taoen
sok ngoerban pikeun sabangsana kabeh.
7 'Madak seug ngalahir kijeu: Hade, nan-
dakeun abdi gamparan salamĕt; sawang-
soelna madak panas manahna mah,
koe andjeun meureun kaoeninga, jen
lĕbah rama geus pasti kĕrsa njilakakeun.
8 'Mana moegi midamĕl kahemanan ka
abdi gamparan; karantĕn abdi gamparan
[e] koe andjeun geus ditjandak lĕbĕt kana
pĕrdjangdjian Pangeran sarĕng andjeun.
Sawangsoelna, manawi abdi aja kaloe-
loepoetan mah, mangga abdi paehan koe
andjeun; keur naon abdi koe andjeun
bade dideuheuskeun ka rama andjeun?
9 'Walon Jonatan: Palijas teuing raji mah;
saĕnjana, oepama akang ĕngke tĕrang,
jen lĕbah rama pasti kĕrsa ngadatang-
keun katjilakaän ka raji, moal teu dipo-
10 pojankeun ka raji. 'Ari pihatoer Dawoed
ka Jonatan: Saha noe bakal bebedja
ka abdi, oepami rama andjeun bĕngis
11 ngawalonna ka andjeun? 'Saoer Jonatan
ka Dawoed: Hajoe, oerang ka loewar
ka tĕgal. Seg pada ka loewar ka tĕgal
padoedoewaän. *a* p. 19:18, 19. *b* p. 25:26.
*c* 4 Moesa 10:10. *d* p. 9:12. *e* p. 18:3.

12 Tidinja Jonatan misaoer ka Dawoed:
Dĕmi Pangeran, Allah Israil! lamoen
akang geus ngadongdon rama isoekan
atawa pageto, wajah kiwari, sarta ka-
pĕndak hade ka Dawoed, tapi akang
lain harita nitahan ka raji, baris nga-
13 njatakeun eta ka raji, 'nĕda [a] diri Jo-
natan koe Pangeran didamĕl kijeu sarta
diwoewoehan kijeu. Lamoen rama aja
pangĕrsa njilakakeun ka raji, koe akang
tangtoe kitoe deui dinjatakeun ka raji,
sarta raji koe akang didjoeroeng lakoe,
soepaja angkat reudjeung salamĕt; sarta
Pangeran moegi njarĕngan ka raji, [b] sa-
koemaha njarĕnganana ka rama akang.
14 'Sarta raji oelah woengkoel meungpeung
akang hiroep keneh [c] nja midamĕl ka-
hemanan Pangeran ka diri akang, soe-

15 paja akang oelah dipaehan; 'satĕgĕsna
[d] raji teh oelah mĕgatkeun kahemanan
raji ti saeusi-imah akang salalawasna;
nadjan keur mangsa Pangeran geus nga-
basmi moesoeh Dawoed, hidji-hidjina
leungit ti tonggong boemi oge, oelah!
16 'Djadi Jonatan [e] ngadamĕl pĕrdjangdjian
djeung saeusi-boemi Dawoed [saoerna]:
Moegi koe Pangeran dipoendoet ti leu-
17 ngeun moesoeh Dawoed! 'Sarta Jonatan
njoempahan deui ka Dawoed, tina sabab
asiheun ka dinja; [f] karana miasihna ka
Dawoed sakoemaha asihna ka njawa pri-
18 badi. 'Misaoer deui Jonatan ka Dawoed:
Isoekan pananggalan; tangtoe sadajana
leungiteun raji, sabab pangtjalikan raji
19 kosong. 'Ari dina poë noe katiloe koedoe
geura angkat, ngadjoegdjoeg ĕnggon, oe-
roet raji njoempoet keur poëan lampah
bareto teja, sarta moedoe ngantos lĕ-
20 bah batoe Asel. 'Tidinja akang arek
mĕsatkeun tiloe djamparing ka gigireu-
nana, kawas akang ngadjodjo kana tĕ-
21 tĕngĕr. 'Masing njaho, akang rek nitah
ka boedak kijeu: Geura bral, tejang
djamparing! Oepama akang ka boedak
ngomong kijeu: Toeh, djamparing teh
ti lĕbah maneh ka-dijeukeun, tjokot:
moen kitoe geura soemping; karana tan-
da salamĕt ka raji; dĕmi djoemĕnĕnging
22 Pangeran! taja sakara-kara. 'Sabalikna,
oepama akang ka boedak teh ngomong
kijeu: Toeh, djamparing teh ti lĕbah
maneh ka-ditoekeun: moen kitoe mah
geura angkat; karana tanda raji koe Pa-
23 ngeran dipiwarang mijang. 'Ari moeng-
goeh pĕrkara noe dipisaoer koe oerang,
koe akang djeung raji teja, masing eling,
Pangeran aja di antara akang djeung raji
salalanggĕngna. *a* p. 14 : 44. *b* p. 10 : 7. *c* 2 Sam.
21 : 7. *d* p. 24 : 22. *e* p. 18 : 3; 23 : 18. *f* p. 18 : 1.

24 Tidinja Dawoed njoempoet di tĕgal.
Dĕmi geus pananggalan, gek radja tjalik,
majoenan kadaharan, kĕrsa toewang.
25 'Ari tjalikna radja dina pangtjalikanana,
tjara ka toekang-toekang, dina pangtja-
likan pipir bilik; ari Jonatan ngadĕg,
djeung Abner tjalik gedengeun Saoel,
26 tatapi ĕnggon Dawoed mah kosong. 'Ari
poë eta Saoel teu ngalahir koewa-kijeu;
karana manahna: Eta teh [a] tangtoe ka-
datangan naon-naon, noe matak teu bĕ-
27 rĕsih; geus poegoeh teu bĕrĕsih. 'Ari geus
kitoe, isoekna, sabada pananggalan, dina
tanggal doewa, ĕnggon Dawoed kosong
deui, noe matak Saoel ngalahir ka Jo-
natan poetrana: Koe naon anak Isai
teu datang ngarijoeng dahar, boh kamari,
28 boh ajeuna? 'Ngawangsoel Jonatan ka
Saoel: Dawoed teh sangĕt pisan panoe-
noehoen ka simkoering, hajangeun ka
29 Bet-Lehem; 'ari pokna: Koering moegi
tĕrangan leumpang; karana bangsa koe-
ring arek ngoerban di nagara, sarta
koering disaoer koe poen lantjeuk; ari
ajeuna, oepama koering mĕndak koernija
dina sotja andjeun, moegi koering di-
djoeroeng lakoe, sĕdja nĕmonan poen
doeloer; kitoe noe mawi teu dongkap
30 ka medja radja. 'Toeloej Saoel djadi bĕn-
doe ka Jonatan, sarta dilahiran kijeu:
Eh anak awewe noe bengkok-baha! aing
geus njaho teh teuing, jen eta anak Isai
koe maneh dipilih baris pikaeraeun ma-
neh sarta baris pikaeraeun wiwirang
31 indoeng maneh. 'Karana sapandjang eta
anak Isai hiroep di boemi, maneh djeung
karadjaän maneh moal ditĕtĕpkeun. Ari
ajeuna, geura nitah ala, sina dibawa
ka aing, karana pasti dipaehan eta teh.
32 'Ngawangsoel Jonatan ka Saoel ramana,
kijeu wangsoelanana: [b] Koe naon noe
mawi kĕdah dipaehan? Eta teh milam-
33 pah naon? 'Toeloej Saoel [c] ngalĕmpag-
keun toembak ka Jonatan, dek dipae-
han; noe matak kaoeninga koe Jonatan,
jen geus pasti lĕbah ramana kĕrsa mae-
34 han ka Dawoed. 'Neut Jonatan indit ti
medja, bari bĕndoe bangĕt pisan, sarta
hanteu dahar dina eta tanggal doewa,
bawaning nalangsa koe Dawoed, sabab
dihinakeun koe ramana. *a* 5 Moesa 23 : 10.
*b* p. 19 : 4. 5. *c* p. 18 : 11.

35 Ari geus kitoe, wantji isoek, bral Jo-
natan ka loewar ka tĕgal, mĕnĕran wak-
toe noe ditangtoekeun ka Dawoed, sarta
36 njandak hidji boedak leutik. 'Sasoem-
pingna njaoer ka boedak teh: Geura
loempat, tejang djamparing, noe koe
kami dek dipĕsatkeun. Bral boedak teh
loempat; toeloej Jonatan mĕsatkeun
djamparing hidji, diliwatkeun ka loe-
37 hoereun boedak. 'Ana datang boedak
teh ka ĕnggon djamparing beunang Jo-
natan mĕsatkeun, pok Jonatan ngagĕro
ti toekangeun boedak, saoerna: Djam-
paring teh lain ti lĕbah maneh ka-ditoe-
38 keun? 'Ngagĕro deui Jonatan ti toe-

kangeun boedak: Seg-seg, sing gantjang,
oelah ngarandĕg! Top koe boedak Jo-
natan eta djamparing dipoeloeng, bari
toeloej datang deui ka djoeraganana.
39 'Dĕmi boedak teja teu njahoëun koewa-
kijeu; ngan Jonatan djeung Dawoed
40 noe aroeningaeun eta pĕrkara. 'Sok koe
Jonatan pakarangna diselehkeun ka eta
boedak pangiringna, bari misaoer kijeu
ka dinja: Geura los, bawa ka dajeuh.
41 'Bral boedak teh leumpang. Geus kitoe
Dawoed indit ti lĕbah kidoel, brĕk njoe-
oeh kana taneuh, sarta soedjoed [a] tiloe
kali; toeloej silih-tjijoem djeung silih-
tangisan, datang ka Dawoed nangisna
42 antĕp-antĕpan. 'Pok Jonatan misaoer
ka Dawoed: Geura angkat, sing sala-
mĕt, sarehna oerang soempah padoe-
doewaän, njĕboet padjĕnĕngan Pange-
ran, omong oerang kijeu teja: Pangeran
moegi aja di antara akang djeung raji,
sarta di antara toeroenan akang djeung
43 toeroenan raji salalanggĕngna. 'Tidinja
Dawoed dangdan, bral angkat; ari Jona-
tan mah moelih ka dajeuh. *a* 1 Moesa 33:3, 4.

## PASAL 21.

Toeloej Dawoed dongkap ka nagara [a]
Nob, ka panghoeloe Ahimelek. Ari
Ahimelek mapagkeun Dawoed, bari ka-
geteun, sarta ngalahir ka Dawoed: Naha
andjeun njalira bae, hanteu pisan njan-
2 dak rentjang? 'Ngawangsoel Dawoed ka
panghoeloe Ahimelek: Kaoela ngĕmban
timbalan radja, sarĕng ngalahirna ka
kaoela: Oelah aja noe njahoëun naon-
naon hal pĕrkara noe matak maneh
koe kami dipiwarang, sarta noe koe
kami ditimbalkeun ka maneh; ari pĕr-
kawis batoer-batoer, soemoehoen koe
3 kaoela geus dititah ka ĕnggon anoe. 'Dĕ-
mi ajeuna, andjeun teh njimpĕn naon?
moegi kaoela paparin roti lima siki,
4 atanapi naon bae noe kapĕndak. 'Nga-
walon panghoeloe ka Dawoed, kijeu wa-
lonna: Kaoela teu ngampihan roti dja-
mak, ngan [b] roti soetji noe aja; kitoe
soteh oepama batoer-batoer [c] geus njĕgah
5 ka awewe. 'Ngawangsoel Dawoed ka
panghoeloe, kijeu wangsoelna: Sajaktos-
na, awewe teh geus kahalangan ka kaoela
sarĕng ka batoer-batoer kamari sarĕng
mangkoekna; barang kaoela indit, [d]
wadah batoer-batoer teh soetji; malah
eta teh geus djalan djamak, da mapan
poë ijeu njoetjikeun deui dina wadahna.
6 'Sok panghoeloe [e] ka Dawoed maparin
noe soetji, sapedah di dinja taja deui
roti, kadjaba ti roti tingalieun, noe geus
disingkahkeun ti pajoeneun Pangeran,
soepaja diganti koe roti panas dina poëan
7 ditjandakna. 'Kabĕnĕran di dinja aja
hidji mantri Saoel dina poë harita, kan-
dĕg di pajoeneun Pangeran; [f] ngaranna
Doëg, oerang Edom, kapala toekang
8 ngangon Saoel. 'Mihatoer deui Dawoed
ka Ahimelek: Koemaha andjeun di dijeu
teu njimpĕn toembak atanapi pĕdang?
karana boh pĕdang kaoela, boh paka-
rang kaoela teu dibantoen, sarehna pĕr-
9 kawis radja teh kĕntjĕng. 'Ari lahiran
panghoeloe: [g] Pĕdang Goljat, oerang
Pĕlisti, noe koe andjeun dipaehan di
lĕbak Ela teja, kabĕnĕran aja di dijeu,
beunang moengkoes koe haroedoem, di
toekangeun epod; oepama kĕrsa njan-
dak, soemangga tjandak, karana taja
deui djaba ti eta. Wangsoelan Dawoed:
Taja sasamana; soemangga paparinkeun
bae ka kaoela. *a* p. 22:19. *b* 3 Moesa 24:9.
*c* 2 Moesa 19:15. *d* 1 Tes. 4:4. *e* Mat. 12:3.
*f* p. 22:9. *g* p. 17:51.

10 Tidinja Dawoed dangdan, seug nga-
lolos dina poë harita bawaning sijeun
Saoel; [a] toeloej dongkap ka Akis, radja
11 Gat. 'Geus kitoe mantri Akis pada oen-
djoekan ka dinja: Naha eta teh lain
Dawoed, radja tanah teja? Lain nja eta,
noe dikawihkeun patempas-tempas koe
noe ngarigĕl teja, pokna: [b] Anoe beu-
nang maehan Saoel mangreboe-reboe,
anoe beunang maehan Dawoed mang-
12 laksa-laksa? 'Ari koe Dawoed eta omo-
ngan ditjatĕt dina manahna, sarta sijeu-
13 neun katjida koe Akis, radja Gat. 'Toe-
loej ngowahan boedina di hareupeunana,
njĕmoe-njĕmoe noe gelo ana ditjĕkĕl
koe eta, sarta koewat-koët kana panto
lawang, bari tjidoehna disina ngadah-
14 dir ka djanggotna. 'Pok Akis misaoer
ka mantri-mantrina: Tah, koe maraneh
katendjo, djalma teja gelo; na koe naon
15 eta koe maraneh dibawa ka kami? 'Ka-
rah kami teh kakoerangan noe gelo,
noe matak eta koe maraneh dibawa,
sina oemak-amoek di hareupeun kami?
Naha eta rek asoep ka imah kami?
*a* Djab. 34:1; 56:1. *b* p. 18:7.

## PASAL 22.

Toeloej Dawoed angkat ti dinja, ming-
gat ka [a] goeha Adoelam. Ana saderek-
saderekna djeung sakabeh ahli ramana
ngadarenge bedja, boeroeboel pada mĕn-
2 dakan andjeunna ka dinja. 'Djeung
sakoer djalma noe karoepĕkan, sarta
sakoer djalma noe boga hoetang, kitoe
deui sakoer djalma noe teu ngeunah
pikir, pada koempoel ka Dawoed, [b] sarta
andjeunna djadi kapalana; kira aja opat
ratoes djalma noe ngareudjeungan.

*a* Djab. 57, 142. *b* Hak. 11 : 3.

3 Ari ti dinja Dawoed angkat ka Mispe,
bilangan Moab; seug mihatoer ka radja
Moab: Moegi idinan poen indoeng-bapa
datang, ngoembara di andjeun, dongkap
ka mangsa simkoering tĕrang anoe koe
Allah bade didamĕl ka simkoering.
4 'Toeloej dideuheuskeun ka pajoeneun
radja Moab, sarta pada tjalik di dinja
sapandjang Dawoed aja dina benteng.
5 'Tapi aja hidji nabi, [a] djĕnĕngan Gad,
ngalahir ka Dawoed: Oelah djongdjon
tjalik dina benteng; moedoe angkat,
moelih deui ka tanah Joeda. Bral Da-
woed angkat, seug moeboes ka leu-
weung Heret. *a* 2 Sam. 24 : 11.

6 Tidinja Saoel meunang warta, jen
Dawoed geus nĕgrak djeung djalma noe
ngareudjeungan. Harita Saoel keur tja-
lik di Giba, [a] handapeun hidji kai di
Ramah, [b] sarta pananganana njĕkĕl
toembakna, djeung andjeunna dideu-
7 heusan koe sakabeh mantrina. 'Pok
Saoel ngalahir ka mantri-mantrina, noe
keur pada marĕk ka andjeunna: Eh
oerang Binyamin! geura darengekeun:
koemaha eta anak Isai teja ka mara-
neh sakabeh kitoe keneh pimereëun
lahan djeung kĕbon anggoer? koemaha
maraneh sakabeh koe eta bakal didji-
jeun kapala sareboe atawa kapala sa-
8 ratoes pradjoerit, 'noe matak maraneh
sakabeh sakait goreng ka kami, sarta
taja pisan noe nganjatakeun ka kami,
[c] hal anak kami njijeun pĕrdjangdjian
djeung eta anak Isai, sarta maraneh
euweuh noe hawatir koe karana kami,
atawa noe nganjatakeun ka kami, jen
anak kami ngasoer-ngasoer ka eta abdi
kami, sina ngadodoho ka kami, sakoe-
9 maha noe geus boekti ajeuna? 'Nga-
wangsoel [d] Doëg, oerang Edom teja, noe
keur doemeuheus reudjeung para mantri
Saoel, kijeu pioendjoekna: Koe simabdi
katendjo eta anak Isai datang ka Nob,
10 ka Ahimelek poetra Ahitoeb teja. 'Seug
koe Ahimelek eta dipangnaroskeun ka
Pangeran, malah dibĕkĕlan sarĕng di-
paparin pĕdang Goljat, oerang Pĕlisti
teja. *a* p. 14 : 2. *b* p. 18 : 10. *c* p. 18 : 3.
*d* p. 21 : 7; Djab. 52 : 2.

11 Tidinja radja miwarangan njaoer eta
panghoeloe Ahimelek poetra Ahitoeb,
djeung saeusi-boemi ramana, tĕgĕs para
panghoeloe noe aja di Nob; toeloej da-
rongkap sadajana ka pajoeneun radja.
12 'Ngalahir Saoel: Eh anak Ahitoeb! geura
dengekeun. Ari wangsoelanana: Noen
13 goesti! ijeu abdi. 'Ngalahir deui Saoel
ka Ahimelek: Koe naon maraneh sakait
goreng ka kami, nja maneh djeung anak
Isai teja, bĕt koe maneh dibere roti
djeung pĕdang, malah dipangnanjakeun
ka Allah, sina ngamoesoeh ngadodoho
ka kami, sakoemaha noe geus boekti
14 ajeuna? 'Ngawangsoel Ahimelek ka ra-
dja, kijeu wangsoelna: Saha di sadajana
abdi andjeun noe satoehoe sapĕrtos Da-
woed, malah-malah [a] mantoe radja, sa-
rĕng kalĕbĕt paragĕman andjeun, sara-
15 woeh kaädjenan di gĕdong andjeun? 'Ka-
rah abdi tĕmbe ajeuna mangnaroskeun
Dawoed teh ka Allah? Sageuj teuing
abdi teh! Radja moegi oelah neundeun
pĕrkawis ka abdina atanapi ka saeusi-
imah poen bapa; karantĕn abdi gamparan
teu pisan-pisan oeninga kana saniskan-
tĕn pĕrkawis kitoe, noe leutik atanapi
16 noe gĕde. 'Dĕmi lahir radja: Maneh,
Ahimelek! pasti dipaehan, nja maneh
17 djeung saeusi-imah bapa maneh. 'Heug
radja marentah ka tamtama, noe keur
pada marĕk di pajoeneunana: Geura ma-
lik, paehan koe maraneh panghoeloe-
panghoeloe Pangeran, pedah eta ge sai-
lon djeung Dawoed, djeung pedah njara-
hoëun jen manehanana ngalolos, padahal
teu dinjatakeun ka kami. Tatapi abdi
Saoel teu daraekeun njodorkeun leu-
ngeunna, naradjang ka para panghoeloe
18 Pangeran. 'Pok radja marentah ka Doëg:
Maneh geura malik, naradjang ka pang-
hoeloe-panghoeloe. Heug Doëg, oerang
Edom teja, malik, naradjang ka para
panghoeloe; pek maehan dina poë ha-

rita dalapan poeloeh lima djalma, [b] noe
19 make epod lawon bodas. 'Samalah [c] Nob,
nagara para panghoeloe teja, disabĕtan
koe seuseukeut pĕdang, lalaki djeung
awewe, boedak djeung orok, datang ka
moending, kalde djeung domba, sakabeh
20 dipĕdang. 'Aja hidji poetra Ahimelek
poetra Ahitoeb teja minggat, djĕnĕnga-
nana Abjatar, ngalolos njoesoel ka Da-
21 woed. 'Sarta Abjatar ngoeningakeun ka
Dawoed, jen Saoel geus maehan para
22 panghoeloe Pangeran. 'Misaoer Dawoed
ka Abjatar: Kaoela njaho dina poë ha-
rita, ari Doëg, oerang Edom, aja di
dinja, jen tangtoe pingoeningaeun ka
Saoel. Nja kaoela noe djadi matak sa-
kabeh djalma eusi-boemi rama andjeun
23 dikitoekeun. 'Tĕtĕp bae di kaoela, mon-
tong sijeun-sijeun; karana noe ngarah
pati kaoela, nja ngarah pati andjeun
ongkoh; tatapi di kaoela andjeun ka-
raksa. *a* p. 18 : 27. *b* p. 2 : 28, 31. *c* p. 21 : 1.

PASAL 23.

Tidinja aja noe ngoeninga ka Dawoed,
pioendjoekna: Hatoer oeninga, oerang
Pĕlisti keur mĕrangan ka nagara Kĕhila,
2 sarĕng ngarampogan leuit-leuit. 'Toeloej
Dawoed naros ka Pangeran, kijeu oen-
djoekanana: Sae koering leumpang nja-
bĕtan eta oerang Pĕlisti? Ari timbalan
Pangeran ka Dawoed: Seg leumpang,
sabĕtan oerang Pĕlisti, sarta Kĕhila koe
3 maneh salamĕtkeun. 'Dĕmi djalma Da-
woed pada oendjoekan ka andjeunna:
Noen, di dijeu, di tanah Joeda, koering
geus pada sijeun; komo moen leumpang
ka Kĕhila, ngaroeroeg kana barisan
4 oerang Pĕlisti! 'Toeloej Dawoed naros
deui ka Pangeran, sarta koe Pangeran
diwalon, kijeu timbalanana: Geura dang-
dan, indit ka Kĕhila; karana oerang
Pĕlisti koe kami rek diselehkeun ka
5 leungeun maneh. 'Bral Dawoed angkat
ka Kĕhila, njandak djalma-djalmana,
pek mĕrangan ka oerang Pĕlisti; ari
ingon-ingonna datang ka digiring, sarta
djalmana disabĕtan, [a] panjabĕtna bangĕt
pisan. Kitoe priboemi Kĕhila koe Da-
6 woed disalamĕtkeunana. 'Ari geus kitoe,
[b] mangsa Abjatar poetra Ahimelek teja
ngalolos ka Dawoed, ka Kĕhila, ang-
katna bari njandak epod. *a* p. 19 : 8.
*b* p. 22 : 20.

7 Tidinja aja noe ngoeninga ka Saoel,
jen Dawoed asoep ka Kĕhila. Ngalahir
Saoel: Koe Allah geus disĕrahkeun ka
leungeun aing; karana noetoep maneh,
aboes ka nagara noe make panto djeung
8 toelak. 'Toeloej Saoel ngoendang-ngoen-
dang ka sakabeh bala, kĕrsa pĕrang,
angkat ka Kĕhila, ngĕpoeng ka Dawoed
9 djeung ka djalma-djalmana. 'Mangsa ka-
oeninga koe Dawoed, jen Saoel ngĕr-
sakeun njilakakeun ka andjeunna, toe-
loej marentah ka panghoeloe Abjatar:
10 [a] Epod ka-dijeukeun! 'Seg Dawoed oen-
djoekan: Noen Pangeran, Allah Israil!
abdi kenging wartos sidik pisan, jen
Saoel ngĕrsakeun njoempingan ka Kĕ-
hila, sĕdja ngaroeksak ijeu nagara tina
11 sabab abdi. 'Koemaha, priboemi Kĕhila
bakal njelehkeun abdi ka pananganana?
Jaktos Saoel pisoempingeun, sakoemaha
noe kakoeping koe abdi? Noen Pange-
ran, Allah Israil! moegi-moegi maparin
njaho ka abdi. Ari timbalan Pange-
12 ran: Ĕnja pidatangeun. 'Oendjoekan deui
Dawoed: Koemaha, priboemi Kĕhila teh
bakal njelehkeun abdi sarĕng poen ba-
toer-batoer ka panangan Saoel? Ari tim-
balan Pangeran: Tangtoe njelehkeun.
13 'Toeloej Dawoed dangdan djeung batoer-
batoerna, [b] kira gĕnĕp ratoes djalma,
seug boedal ti Kĕhila, leumpang saka-
paran-paran. Mangsa geus dioeningakeun
ka Saoel, jen Dawoed minggat ti Kĕ-
hila, teu toeloes sĕdjana boedal.
*a* 4 Moesa 27 : 21; p. 30 : 7. *b* p. 22 : 2.

14 Tidinja Dawoed tjalik [a] di tĕgal lĕga,
di ĕnggon rareugreug; nja tjalik di goe-
noeng, noe di tĕgal lĕga [b] Sip. Sarta
andjeunna koe Saoel ditejangan sapa-
pandjangna, tatapi koe Allah hanteu
15 dipaparinkeun ka pananganana. 'Hidji
mangsa Dawoed waspada, jen Saoel geus
boedal, ngarah pati andjeunna; harita
Dawoed aja di tĕgal lĕga Sip, dina leu-
16 weung. 'Toeloej Jonatan poetra Saoel
dangdan, bral angkat ka Dawoed, ka
leuweung; seug ngoewatkeun panangan
17 Dawoed di djĕro Allah. 'Ari saoerna ka
Dawoed: Poma oelah sijeun-sijeun; ka-
rana raji moal kapĕndak koe panangan
Saoel, rama akang; sarta raji geus tang-
toe djadi radja, njangking Israil, djeung
akang pidjadieun noe kadoewa, sahan-
dapeun raji; ari koe Saoel, rama akang,

18 [c] geus kaoeninga oge kitoe. 'Toeloej eta
[d] doewaän ngadamĕl pĕrdjangdjian di
pajoeneun Pangeran; geus kitoe Dawoed
djongdjon tjalikna di leuweung, dĕmi
Jonatan mah moelih ka boemina.

*a* p. 24 : 1, 2; Ibr. 11 : 38. *b* Djab. 63 : 1. *c* p. 15 : 28; 20 : 30, 31; 24 : 21. *d* p. 20 : 16.

19 Djĕboel [a] aja oerang Sip, ngadareuheu-
san ka Saoel, ka Giba, sarta oendjoekan
kijeu: Sajaktosna, Dawoed teh soesoe-
loempoetan di abdi, di ĕnggon rareugreug,
di leuweung, dina pasir Hakila, noe ki-
20 doeleun ĕnggon rehe teja. 'Mana ajeuna,
noen radja! geura soemping, noemoet-
keun sakahojong manah andjeun ang-
kat; abdi saranggĕm njanggakeun inja
21 ka panangan radja. 'Ngalahir Saoel:
[b] Maraneh moegi dibĕrkahan koe Pa-
ngeran, sapedah maraneh karoenja ka
22 kami. 'Geura baralik, koedoe koe ma-
raneh dipoegoehkeun deui, sarta ta-
ngenan djeung tĕgĕskeun ĕnggonna noe
diantjikan, djeung saha noe nendjo ma-
nehanana di dinja; karana kami meunang
23 bedja, loba pisan akalna. 'Mana tarĕ-
gĕskeun djeung tangenan sakabeh pang-
njoempoetan, noe koe manehanana sok
dipake njoempoet; toeloej maraneh koe-
doe ka kami deui, aja poegoehna; geus
kitoe kami tangtoe miloe djeung ma-
raneh, sarta oepama manehanana aja
dina tanah eta, seg koe kami dek dioe-
bĕk-oebĕk [c] dina bareboe-reboe oerang
24 Joeda. 'Toeloej eta djalma darangdan,
bral maroelang ka Sip, miheulaän Saoel;
harita Dawoed djeung djalma-djalmana
aja di tĕgal lĕga Maon, di tĕgal lapang
25 noe kidoeleun ĕnggon rehe teja. 'Tidinja
Saoel angkat, njandak djalma-djalmana,
kĕrsa nejangan. Tapi aja noe ngoeninga
ka Dawoed; gantjang andjeunna loeng-
soer ti goenoeng tjadas, seug tjalik di
tĕgal lĕga Maon. Ana Saoel geus meu-
nang warta, toeloej ngoedag, njoesoel
26 Dawoed ka tĕgal lĕga Maon. 'Ari Saoel
angkatna pipir goenoeng sabeulah ti
dijeu, dĕmi Dawoed djeung djalma-djal-
mana laleumpangna pipir goenoeng sa-
beulah ti ditoe. Djeung deui Dawoed
teh roesoeh, hajang geura njingkiran
Saoel; karana Saoel djeung djalma-djal-
mana ngalingkoengan Dawoed djeung
djalma-djalmana, sĕdjana dek ditarang-
27 kĕp. 'Hol aja hidji oetoesan ka Saoel,
mihatoer kijeu: Moegi sing enggal soem-
ping; karana oerang Pĕlisti geus njĕlĕm-
28 pĕk kana tanah.'Toeloej Saoel malik tina
ngoedag njoesoel Dawoed; bral angkat,
mapag oerang Pĕlisti. Kitoe noe matak
eta ĕnggon pada njarĕboet Sela-hamahlĕ-
kot. *a* p. 26 : 1; Djab. 54 : 2. *b* p. 15 : 13. *c* Mik. 5 : 1.

## PASAL 24.

Bral Dawoed angkat ti dinja, toeloej
tjalik di ĕnggon rareugreug noe di
2 En-Gedi. 'Dĕmi geus kitoe, sanggeus Sa-
oel moelih, mantas ngabĕbĕrik oerang
Pĕlisti, aja noe ngoeninga ka andjeunna,
kijeu pihatoerna: Hatoer oeninga Da-
3 woed teh aja di tĕgal lĕga En-Gedi. 'Gan-
tjang Saoel njandak [a] tiloe reboe djal-
ma, beunang mĕting ti sabangsa Israil;
bral angkat, sĕdja nejangan Dawoed
djeung djalma-djalmana dina goenoeng
4 karang [b] ĕmbe leuweung. 'Ana dongkap
ka karapjak domba sisi djalan, di dinja
mĕndak hidji goeha; seg koe Saoel di-
lĕbĕtan, [c] kĕrsa noeroeban dampalna.
Kabĕnĕran Dawoed djeung djalma-djal-
mana keur darijoek dina eta goeha, di
5 djĕrona pisan. 'Pok djalma Dawoed pada
hatoeran ka andjeunna: Geuning, nja
ijeu poëna Pangeran nimbalan ka an-
djeun: [d] Tah, moesoeh andika koe kami
diselehkeun ka leungeun andika; pek
koe andika pilampah sakoemaha piha-
deëunana koe pangrasa andika. Neut
Dawoed indit, toeloej ngeureut toeng-
toeng haroedoem Saoel, sarta lalaoenan.
6 'Demi sanggeusna ti dinja, Dawoed [e] ra-
toeg manahna, tina sabab ngeureut
7 toengtoeng anggoan Saoel. 'Sarta an-
djeunna njaoer ka djalma-djalmana: Pa-
lijas teuing kami teh koe Pangeran, [f]
dek migawe noe kitoe pĕtana ka goesti
kami, ka noe djadi lisahan Pangeran,
datang ka kami njodorkeun leungeun ka
andjeunna; karana andjeunna teh lisa-
8 han Pangeran. 'Sarta Dawoed ngahoelag
ka djalma-djalmana koe kasaoeran kitoe,
hanteu diidinan ngamoesoeh ka Saoel.
Toeloej Saoel indit tina goeha, sĕdja
ngaladjĕngkeun djalan. *a* p. 26 : 2. *b* Djab. 104 : 18. *c* Hak. 3 : 24. *d* p. 26 : 8. *e* 2 Sam. 24 : 10. *f* p. 26 : 9; 2 Sam. 1 : 14; Djab. 105 : 15.

9 Sanggeusna kitoe, neut Dawoed indit
deui, djol ka loewar tina goeha, sarta
ngagĕro di poengkoereun Saoel, saoerna:

Goesti sang radja! Ana Saoel nga-
reret ka toekang, gantjang Dawoed
broek njoeoeh kana taneuh, sarta soe-
10 djoed. 'Pok Dawoed oendjoekan ka Sa-
oel: Koe naon andjeun [a] ngagoegoe ka
tjatoer manoesa, noe ngaromong: Saĕ-
njana, Dawoed mambrih katjilakaän an-
11 djeun? 'Tah, dintĕn ijeu katingali koe
sotja andjeun pisan, salira andjeun din-
tĕn ijeu koe Pangeran geus dipaparin-
keun ka leungeun simkoering, di djĕro
goeha; sarĕng aja noe ngomong, simkoe-
ring koedoe maehan ka andjeun, doepi
simkoering teh hawatir ka andjeun; ari
tjarek simkoering: Hamo kaoela njodor-
keun leungeun ka goesti kaoela; karana
12 andjeunna teh lisahan Pangeran. 'Ti-
ngali, ama! mangga ijeu tingali, toeng-
toeng haroedoem andjeun dina leungeun
simkoering; karantĕn keur simkoering
ngeureut toengtoeng haroedoem andjeun,
eta andjeun koe simkoering hanteu di-
paehan; mana masing oeninga sarĕng
masing waspaos, [b] jen leungeun simkoe-
ring taja kaäwonan atanapi kamasija-
tan, sarĕng simkoering hanteu gadoeh
dosa ka andjeun; halta andjeun teh nga-
boeboedjĕng pati simkoering, hojong
13 kenging. 'Pangeran noe bade ngahoe-
koeman antara andjeun sarĕng simkoe-
ring, sarĕng Pangeran anoe bade mang-
malĕskeun simkoering ka andjeun; na-
nging leungeun simkoering mah moal
14 ngamoesoeh ka andjeun. 'Sapĕrtos tja-
rek babasan djalma baheula teja: Ti noe
doraka bidjil kadorakaän; nanging leu-
ngeun simkoering moal ngamoesoeh ka
15 andjeun. 'Naha radja Israil angkat teh
njoesoel saha? saha teja noe koe an-
djeun dioedag-oedag? Nja njoesoel teh [c]
andjing paeh, [d] koetoe andjing sasiki!
16 'Nanging Pangeran [e] noe djadi Hakim,
sarĕng tinangtos ngahoekoeman antara
andjeun sarĕng simkoering, sarawoeh
ningalan, sarĕng mangmabĕnkeun pabĕn
simkoering, kalajan ngabĕnĕrkeun ka
simkoering ti panangan andjeun.

*a* p. 26:19. *b* p. 26:18. *c* 2 Sam. 9:8. *d* p. 26:20. *e* Hak. 11:27.

17 Ari geus kitoe, barang Dawoed geus
tjatjap ngoendjoekkeun ka Saoel sada-
jana kasaoeran noe tadi teja, seg Saoel
ngalahir: [a] Koetan eta sora maneh, ana-
king Dawoed? Toeloej Saoel soemĕgroek
18 nangis. 'Lahiranana deui ka Dawoed:
Maneh teh bĕnĕr alah batan kami; ka-
rana maneh ka kami geus milampah
kahadean, sabalikna kami mah ka maneh
19 geus milampah kagorengan. 'Sarta ma-
neh poë ijeu geus nandakeun, estoe ka
kami migawe kahadean; sapedah kami
koe Pangeran geus disĕrahkeun ka leu-
ngeun maneh, dĕmi kami koe maneh
20 hanteu dipaehan. 'Karana lamoen aja
djalma manggih moesoehna, naha dek
dibralkeun ka djalan hade? Mana Pa-
ngeran moegi-moegi ka maneh malĕs
koe kahadean, naoer noe koe maneh di-
21 pigawe ka kami dina poë ijeu. 'Dĕmi
ajeuna, saĕnjana, [b] kami teh njaho, jen
maneh tangtoe djadi radja, sarta ka-
radjaän Israil pitĕtĕpeun ditjĕkĕl koe
22 maneh. 'Mana ajeuna geura soempah ka
kami njĕboet Pangeran, moal maneh nga-
basmi toeroenan kami ti pandeurieun
kami, sarta moal maneh noempoerkeun
ngaran kami ti saeusi-boemi bapa kami.
23 'Prak Dawoed soempah ka Saoel; toe-
loej Saoel moelih ka boemina, dĕmi Da-
woed djeung djalma-djalmana aroenggah
ka ĕnggon reugreug. *a* p. 26:17. *b* p. 26:25.

## PASAL 25.

Mangsa eta [a] Samoeël poepoes; raboel
sabangsa Israil karoempoel, sarta
pada aloek-aloekan katinggal andjeunna,
bari seug dikoerĕbkeun di boemina, di
Ramah teja. Ari Dawoed teh dangdan,
sarta toeloej angkat ka [b] tĕgal lĕga
Paran. *a* p. 28:3. *b* 4 Moesa 10:12.

2 Aja hidji djalma di nagara Maon,
sarta pagaweanana di Karmel; ari eta
djalma beunghar katjida, boga domba
tiloe reboe djeung sareboe ĕmbe; ajeuna
[a] keur ngagoentingan dombana di Kar-
3 mel. 'Ngaran eta djalma Nabal, sarta
ngaran pamadjikanana Abigail; ari eta
istri hade pangartina djeung geulis roe-
pana; dĕmi salakina mah bĕngis, djeung
goreng kalakoeanana; sarta eta teh [b]
4 bangsa Kaleb. 'Geus kitoe Dawoed di
tĕgal lĕga ngareungeu warta, Nabal keur
5 ngagoentingan dombana. 'Toeloej Da-
woed miwarangan sapoeloeh boedjang,
sarta koe Dawoed boedjang teh pada
diparentah kijeu: Maraneh geura bral
ka Karmel, koedoe ngadeuheusan ka Na-
bal, tanjakeun salamĕt hanteuna, mawa

6 ngaran kami. 'Sarta koedoe mihatoer kijeu ka eta noe bagdja teh: Andjeun sing salamĕt, sarĕng saeusi-boemi andjeun sing salamĕt, kitoe deui sadajana kagoengan andjeun sing salamĕt!
7 'Ari ajeuna, kaoela ngadenge bedja, jen di andjeun keur aja taroekang ngagoentingan. Ajeuna, toekang ngangon andjeun bareto araja di kaoela, dĕmi koe kaoela djeung batoer-batoer hanteu dilara-lara, sarta eta hanteu kaleungitan naon-naon, sapandjang arajana di Kar-
8 mel. 'Soemangga pariksa boedjang-boedjang andjeun, tangtoe pada njarijoskeun ka andjeun. Koe pĕrkawis eta, ijeu boedjang-boedjang moegi pada mĕndak koernija dina sotja andjeun; karantĕn kaoela dongkap teh ninggang dintĕn noe sae. Moegi maparin ka abdi-abdi andjeun sarĕng ka poetra andjeun, ka Dawoed, naon bae [c] noe kapĕndak koe
9 panangan andjeun. 'Barang eta boedjang Dawoed geus daratang, toeloej mihatoer ka Nabal sakoemaha kasaoeran tadi, mawa djĕnĕngan Dawoed; toeloej
10 pada eureun. 'Ngadjawab Nabal ka abdi Dawoed teh, kijeu djawabna: Na saha eta Dawoed, djeung saha anak Isai teh? Mangsa ajeuna loba katjida abdi-abdi noe ngalesotkeun maneh masing-masing
11 ti djoeragan sorangan. 'Naha kami dek njokot roti kami, djeung tjai kami, sarta peuntjitan kami, beunang kami meuntjit adjang taroekang ngagoentingan di kami, sok dibikeun ka djalma noe koe
12 kami teu kanjahoan oesoel-asalna? 'Toeloej boedjang Dawoed teh malikan djalanna, maroelang; sadaratangna ngoeninga ka andjeunna sakoemaha omo-
13 ngan tadi. 'Seug Dawoed marentah ka djalma-djalmana: Geura pada njoren sapĕdang-pĕdangna. Prak pada njoren sapĕdang-pĕdangna; malah Dawoed pribadi ge njoengkĕlangkeun pĕdangna; broel arindit ngiring Dawoed, [d] kira aja opat ratoes djalma; [e] ari noe doewa ratoes deui mah tinggal, ngadjaga barang-barang. *a* 2 Sam. 13 : 23. *b* Jos. 15 : 13. *c* Hak. 9 : 33. *d* p. 23 : 13. *e* p. 30 : 24.

14 Ari boedjang Nabal saoerang ngoeninga ka Abigail, pamadjikan Nabal teja, kijeu pokna: Hatoer oeninga, tadi Dawoed ngoetoesan ti tĕgal lĕga, baris ngabĕrkahan ka djoeragan pamĕgĕt;
15 dĕmi koe andjeunna disĕntak. 'Padahal eta djalma sarae teu kintĕn ka koering sadaja, hanteu pisan koering sadaja dilara-lara, sarĕng teu kaleungitan naon-naon, salamina koering sadaja loemakoe sarĕng maranehanana, basa di tĕgal.
16 'Jaktosna eta teh minangka koeta sakoeriling koering sadaja, boh ti peuting, boh ti beurang, salamina koering sadaja reureudjeungan sarĕng eta nga-
17 rangon domba. 'Ari ajeuna, masing oeninga sarĕng masing waspaos anoe bade dilampahkeun koe andjeun; karantĕn geus tangtoe ĕngke datang katjilakaän ka djoeragan pamĕgĕt sarĕng ka saeusiboemina; toer andjeunna djalma teu bageur, hanteu kenging dioendjoekanan.
18 'Gagantjangan Abigail njandak roti doewa ratoes siki, doewa karoeng koelit dieusi anggoer, lima domba beunang njadijakeun, lima takĕr gandoem [a] beunang njangraj, saratoes [b] ranggeujan kismis djeung doewa ratoes goeroentoel boewah kondang, dimomotkeun kabeh
19 kana kalde. 'Seug marentah ka boedjang-boedjangna: [c] Maraneh geura toeloej ti heula; masing njaho, kami mah ĕngke pandeuri. Tapi andjeunna teu poe-
20 poelih ka Nabal salakina. 'Ari geus kitoe Abigail angkat toenggang kalde; dĕmi keur moedoen dina ĕnggon boeni di goenoeng, doemadakan, Dawoed djeung djalma-djalmana keur maroedoen mapag; prok Abigail toeloej amprok djeung
21 eta. 'Ari pilahir Dawoed tadi: Saĕnjana, tjoemah bae kami bareto ngaraksa sakabeh bobogaän eta di tĕgal lĕga teh, datang ka sabobogaänana naon oge taja noe leungit; ari kahadean koe eta ka
22 kami dipoelang kagorengan. 'Moegi sagala moesoeh Dawoed koe Allah didamĕl kijeu sarta diwoewoehan kijeu, oepama sabobogaän eta, [d] bangsa lalaki, aja noe koe kami dikarikeun tĕpi ka braj beurang!
*a* p. 17 : 17. *b* p. 30 : 12. *c* 1 Moesa 32 : 16. *d* 1 Radj. 14 : 10.

23 Barang Abigail ningali Dawoed, gagantjangan loengsoer tina kalde, broek njoeoeh kana taneuh, ka pajoeneun Da-
24 woed, sarta soedjoed. 'Brĕk mĕndĕk ka dampalna, bari hatoeran kijeu: Noen djoeragan! kalĕlĕpatan teja tĕmpoehkeun bae ka abdi; sarĕng moegi abdi gamparan diidinan oendjoekan ka pajoeneun djoeragan, sarawoeh moegi ngada-

ngoekeun pioendjoek abdi gamparan.
25 'Moegi djoeragan oelah madoeli ka eta
djalma teu bageur, ka poen Nabal teja;
karantĕn sakoemaha ngaranna, nja ki-
toe watĕkna; ngaranna teh Nabal, sa-
rĕng boeroeng parangina; ari abdi gam-
paran teu mireungeuh rentjang djoera-
26 gan, anoe dipiwarang teja. 'Mana ajeuna,
djoeragan! [a] dĕmi djoemĕnĕnging Pa-
ngeran, sarĕng dĕmi djoemĕnĕnging nja-
wa djoeragan! estoe Pangeran noe mĕ-
gatan andjeun, oelah tjijos soemping
ngoetjoerkeun gĕtih, [b] sarĕng panangan
andjeun njalamĕtkeun salira andjeun.
Doepi ajeuna, sadajana satroe andjeun,
sarĕng sakoer noe mambrih katjilakaän
djoeragan, moegi djadi sapĕrtos Nabal!
27 'Doepi ajeuna, [c] ijeu bĕrkah, noe koe
abdi gamparan disanggakeun ka djoe-
ragan, moegi dipasihkeun ka rentjang-
rentjang, noe sami toemoet tapak djoe-
28 ragan. 'Moegi ngahampoentĕn kana ka-
masijatan abdi gamparan; karantĕn djoe-
ragan [d] tinangtos koe Pangeran dipang-
damĕlkeun boemi tĕtĕp, tina sabab djoe-
ragan ngalakonan [e] pĕranging Pangeran,
sarĕng di salira andjeun moal kapĕndak
29 kaäwonan sapandjang joeswa. 'Sarĕng
sanadjan manoesa tjĕngkat, ngoedag ka
andjeun sarĕng ngarah pati andjeun,
tinangtos njawa djoeragan kabeungkeut
dina beungkeutan sakoer noe hiroep sa-
rĕng Pangeran, Allah andjeun; sawang-
soelna njawa moesoeh-moesoeh andjeun
mah koe Pangeran tinangtos pada di-
bandringkeun ti djĕro tjokrahing ban-
30 dring. 'Dĕmi geus kitoe, dimana Pa-
ngeran geus ngadamĕl ka djoeragan
noemoetkeun sadajana kasaean, noe koe
andjeunna diandikakeun pĕrkawis an-
djeun, sarĕng andjeun geus didjĕnĕng-
31 keun gĕgĕdoeg, njangking Israil, 'seug
ijeu teh moal matak tidjalikeuh ka an-
djeun, atanapi matak titadjong manah
djoeragan, nja eta andjeun ngoetjoer-
keun gĕtih teu karana sabab, atanapi
djoeragan njalamĕtkeun pribadi. Sarĕng
dimana Pangeran geus ngadamĕl ka-
saean ka djoeragan, moegi emoet ka
abdi gamparan. *a* p. 20 : 3. *b* Roem 12 : 19.
*c* 1 Moesa 33 : 11. *d* 2 Sam. 7 : 11. *e* p. 18 : 17.

32 Ngawalon Dawoed ka Abigail: Sagala
poedji ka Pangeran, Allah Israil, anoe
miwarangan njai poë ijeu, mapag ka-
33 oela; 'sarta sagala poedji ka boedi njai,
djeung sagala poedji ka diri njai, sapedah
poë ijeu noelak ka kaoela, oelah waka
datang ngoetjoerkeun gĕtih, sarta leu-
ngeun kaoela njalamĕtkeun diri kaoela.
34 'Karana saĕnjana, dĕmi djoemĕnĕnging
Pangeran, Allah Israil, anoe mĕgatan
kaoela, oelah koengsi migawe goreng
ka njai! lamoen njai hanteu gagantja-
ngan datang mapag kaoela mah, di
Nabal teh sakoer noe bangsa lalaki
hamo aja noe kari tĕpi ka braj beu-
35 rang. 'Top koe Dawoed ti panangan
Abigail ditampa noe disanggakeun ka
andjeunna teja; sarta dilahiran kijeu:
Geura moelang ka imah njai sarta ka-
sĕnangan; masing njaho, kasaoeran njai
noe tadi koe kaoela digoegoe, sarta diri
njai koe kaoela ditarima.
36 Tidinja Abigail dongkap deui ka Na-
bal; doemadakan, eta teh keur pesta
di boemina, sapĕrti pesta radja; djeung
bate Nabal soekaeun, sarta manehanana
mabok katjida, noe matak koe Abigail
hanteu pisan dipopojanan leutik atawa
37 gĕde, tĕpi ka braj beurang. 'Dĕmi geus
kitoe, wantji isoek, barang anggoer geus
ka loewar ti Nabal, toeloej koe pama-
djikanana dipopojanan sagala pĕrkara
noe tadi teja. Seg paeh hatena di djĕro
awakna, sarta manehanana djadi ka-
38 was batoe. 'Ari geus kitoe, kira geus
meunang sapoeloeh poë, seug Nabal teh
digĕboeg koe Pangeran, toeloej misan.
39 'Mangsa Dawoed ngareungeu bedja, jen
Nabal geus paeh, pok ngalahir: [a] Sagala
poedji ka Pangeran, noe mangmabĕn-
keun padoe kaoela, hal kaoela dihina-
keun koe Nabal teja, djeung abdina di-
halangan, oelah koengsi migawe goreng;
sarta kagorengan Nabal koe Pangeran
[b] geus dibalikkeun ka dirina. Tidinja
Dawoed miwarangan, sarta ngalahir hal
Abigail, dek ditikah, didamĕl geureuha.
40 'Sadaratangna abdi Dawoed ka Abigail,
ka Karmel teja, seug pada mihatoer ka
andjeunna, kijeu pihatoerna: Simkoering
pada dipiwarang ka andjeun koe Da-
woed, kĕrsana andjeun dek ditikah, di-
41 damĕl geureuha. 'Neut tjĕngkat Abigail,
toeloej soedjoed, njoeoeh kana taneuh,
bari njaoer: Soemangga, abdi andjeun
djadi eusi-boemi, pikeun ngoembah soe-
42 koe abdi-abdi djoeragan. 'Gagantjangan

Abigail dangdan, tjat toenggang kalde,
sarta njandak lima landjangna, noe ngi-
ring tapakna; bral angkat, noetoerkeun
oetoesan Dawoed; toeloej djadi geureu-
43 hana. 'Samalah Dawoed [c] nikah Ahi-
noam, ti Jisrel; nja eta doewanana djadi
44 geureuhana. 'Ari Mikal poetra Saoel,
geureuha Dawoed teja, koe Saoel geus
dipaparinkeun ka [d] Palti poetra Lais,
anoe asal ti Galim. *a* Djab. 58 : 11, 12.
*b* Djab. 7 : 17. *c* p. 27 : 3; 30 : 5. *d* 2 Sam. 3 : 15.

## PASAL 26.

Tidinja aja deui [a] oerang Sip, ngada-
reuheusan ka Saoel, ka Giba, sarta
oendjoekan kijeu: Sajaktosna, Dawoed
teh soesoeloempoetan di pasir Hakila,
2 noe di hareupeun ĕnggon rehe teja. 'Gan-
tjang Saoel dangdan, bral angkat ka
tĕgal lĕga Sip, njandak [b] tiloe reboe
djalma, beunang mĕting ti Israil, kĕrsa
3 nejangan Dawoed di tĕgal lĕga Sip. 'Toe-
loej Saoel masanggrahan di pasir Ha-
kila, noe di hareupeun ĕnggon rehe, sisi
djalan; ari Dawoed teh keur tjalik di
tĕgal lĕga, sarta geus waspadaeun, jen
Saoel soemping njoesoel andjeunna ka
4 tĕgal lĕga. 'Mana Dawoed miwarangan
djalma noe lolongok; seug koe Dawoed
kaoeninga, poegoeh pisan Saoel soem-
5 ping. 'Pek Dawoed dangdan, bari toe-
loej njoempingan ĕnggon Saoel masang-
grahan, sarta Dawoed ningalian ĕnggon
Saoel koelĕm djeung [c] Abner poetra Ner,
kapala baladna; ari Saoel koelĕmna di
djĕro [d] benteng kareta, djeung bala ma-
6 sanggrahanana sakoerilingna. 'Pok Da-
woed ngalahir ka Ahimelek, oerang Het,
sarta ka Abisai poetra Sĕroeja, saderek
Joab, kijeu lahirna: Tjik, saha noe wani
miloe djeung kami ka Saoel, ka pasang-
grahan? Ngawangsoel Abisai: Koering
7 sĕdja ngiring. 'Toeloej Dawoed djeung
Abisai ngasoepan bala ti peuting; doe-
madakan, Saoel keur ebog koelĕm di
djĕro benteng kareta, djeung toembakna
ditjĕblokkeun dina taneuh, di mastaka-
eunana; ari Abner djeung bala hareës
8 sakoerilingna. 'Pok Abisai oendjoekan
ka Dawoed: [e] Moesoeh andjeun poë ijeu
koe Allah geus diselehkeun ka panangan
andjeun; ari ajeuna, moen aja widi,
koe koering dek ditoembak sapisan pa-
rat kana taneuh, sarĕng moal koengsi
9 dipindo. 'Lahiran Dawoed ka Abisai:
[f] Poma oelah diroeksak; karana saha
noe bisa njodorkeun leungeunna kana
lisahan Pangeran, toer teu meunang
10 siksaän? 'Ngalahir deui Dawoed: Dĕmi
djoemĕnĕnging Pangeran! geus tangtoe
mĕngke digĕboeg koe Pangeran; atawa
datang ka mangsana, seug poepoes;
atawa angkat pĕrang, toeloej tiwas.
11 'Palijas teuing kami teh koe Pangeran,
dek njodorkeun leungeun kana lisahan
Pangeran! Dĕmi ajeuna, tjokot toem-
bakna, noe di mastakaeunana, kitoe deui
kĕndi tjaina; geus kitoe hajoe oerang
12 leumpang! 'Pek Dawoed njandak toem-
bakna djeung kĕndi tjaina ti mastaka-
eun Saoel, bari toeloej arangkat; horeng
teh euweuh noe nendjo, djeung euweuh
noe njaho, sarta taja noe lilir hidji-hidji
atjan; wantoe hareës kabeh; sabab
pada diragragan katibraän ti Pangeran.
*a* p. 23 : 19. *b* p. 24 : 3. *c* p. 14 : 50. *d* p. 17 : 20.
*e* p. 24 : 5. *f* p. 24 : 7.

13 Ari Dawoed angkatna ka peuntas,
seug ngadĕg di poentjak goenoeng, ti
14 kadjaoehan, lĕga pisan antarana. 'Geus
kitoe Dawoed ngagĕroan ka bala djeung
ka Abner poetra Ner teja; lahirna: Wah
Abner! naha moal ngadjawab? Seg Ab-
ner ngadjawab, kijeu pokna: Saha ma-
15 neh, noe ngagĕroan ka radja? 'Lahiran
Dawoed ka Abner: Naha maneh teh
lain lalaki? djeung saha sasama maneh
di Israil? Naha maneh teu ngaraksa ka
djoeragan maneh, ka radja? karana tadi
aja bala saoerang datang, dek ngaroek-
16 sak ka radja, djoeragan maneh. 'Moal
hade eta pĕrkara, noe dilampahkeun koe
maneh; dĕmi djoemĕnĕnging Pangeran!
maraneh teh pada mandjing dihoekoem
pati, pedah teu ngadjaga ka djoeragan
maraneh, kana lisahan Pangeran. Ari
ajeuna, geura ilikan, di mana toembak
radja, sarta kĕndi tjaina, noe di masta-
kaeunana?
17 Dĕmi Saoel hanteu pangling ka so-
wara Dawoed; seg ngalahir: [a] Koetan
eta sora maneh, anaking Dawoed?
Wangsoelan Dawoed: Lĕrĕs goesti sang
18 radja! sora djisimabdi. 'Mihatoer deui
Dawoed: Naha goesti mana ngoedag,
njoesoel abdina? karantĕn abdi teh mi-
lampah naon? sarĕng naon kaäwonan
19 leungeun abdi? 'Mana ajeuna goesti

sang radja moegi ngadangoekeun ka
pihatoer abdina. Madak Pangeran noe
ngangsonan andjeun ngamoesoeh ka
abdi, hatoeranan ngangseu koerban ka-
daharan; sawangsoelna, [b] madak anak
Adam mah, nja eta sing disapa ti pa-
joeneun Pangeran, [c] rehing ajeuna nga-
djarongklokkeun diri abdi tina man-
djing kagoengan Pangeran; pokna: Geura
djor, njĕmbah ka aällahan bangsa sedjen!
20 'Doepi ajeuna, gĕtih abdi moegi oelah
ragrag ka boemi, djaoeh ti pajoeneun
pameunteu Pangeran; karantĕn radja
Israil boedal teh [d] nejangan koetoe an-
djing sasiki, sapĕrtos noe ngoedag-ngoe-
dag hidji kasintoe di goenoeng-goenoeng.

*a* p. 24 : 17. *b* p. 24 : 10. *c* p. 27 : 1. *d* p. 24 : 15.

21 Ngalahir Saoel: [a] Kami teh tarima
dosa; geura moelang bae, anaking Da-
woed! karana ama ka maneh moal mi-
gawe deui goreng, tina sabab poë ajeuna
pati ama koe pangrasa maneh dipika-
adjen; saĕnjana, ama teh migawe noe
teu poegoeh, sarta ama teh kasaroeng
22 liwat saking. 'Ngawangsoel Dawoed, ki-
jeu wangsoelna: Mangga, ijeu toembak
radja; moegi miwarang gandek saoe-
23 rang meuntas, njokot. 'Sarĕng Pangeran
tinangtos malĕs kana kabĕnĕran sarĕng
kana katoehoean hidji-hidji djalma;
rehna andjeun dangĕt ajeuna koe Pa-
ngeran dipaparinkeun ka leungeun abdi,
doepi abdi hanteu daek njodorkeun leu-
24 ngeun kana lisahan Pangeran. 'Sarĕngna
deui, sakoemaha dangĕt ajeuna pati an-
djeun koe pangrasa abdi dipiagoeng,
moegi sawangsoelna pati diri abdi kitoe
keneh kapiagoeng koe manah Pange-
ran, sarĕng abdi koe andjeunna dika-
loewarkeun ti saniskantĕn kasoekĕran.
25 'Ngalahir Saoel ka Dawoed: Sing sala-
mĕt maneh, anaking Dawoed! [b] maneh
tangtoe nja ngalaksanakeun, sarta ma-
neh tangtoe nja moerba. Toeloej Dawoed
ngaladjĕngkeun djalanna; ari Saoel moe-
lih ka ĕnggonna. *a* p. 15 : 24. *b* p. 24 : 21.

## PASAL 27.

Tidinja Dawoed ngalahir sadjĕro ma-
nahna: Ajeuna aing awal-ahir tangtoe
tiwas koe panangan Saoel; taja deui noe
hade pikeun aing, ngan koedoe ming-
gat ka tanah oerang Pĕlisti; tangtoe
aing koe Saoel diantĕp, moal nejangan
deui aing di sawĕwĕngkĕran Israil; ari
kitoe mah aing pirahajoeëun ti pana-
2 nganana. 'Prak Dawoed dangdan, nja an-
djeunna djeung [a] noe gĕnĕp ratoes djalma,
noe ngareudjeungan teja; toeloej ngalih
3 [b] ka Akis poetra Maok, radja Gat. 'Geus
kitoe Dawoed tjalik di Akis, di Gat, nja
andjeunna djeung djalma-djalmana, hi-
dji-hidji djeung anak-rabina, Dawoed
djeung doewa garwana, [c] nja eta Ahi-
noam, oerang Jisrel, djeung Abigail, oe-
roet pamadjikan Nabal, oerang Karmel
4 teja. 'Aja noe ngoeninga ka Saoel, jen
Dawoed ngalolos ka Gat; noe matak
hanteu toeloej nejangan Dawoed.

*a* p. 23 : 13. *b* p. 21 : 10. *c* p. 25 : 42, 43.

5 Tidinja Dawoed mihatoer ka Akis:
Madak abdi mĕndak koernija dina sotja
andjeun, moegi abdi dipaparin piĕng-
goneun dina salah-sahidji nagara piloe-
waran, baris abdi ngĕnggon di dinja;
eukeur naon abdi gamparan rek tjitjing
di djĕro dajeuh karadjaän, sasarĕngan
6 sarĕng andjeun? 'Seug koe Akis poë
harita keneh Dawoed dileler nagara Sik-
lag; kitoe noe matak Siklag teh ka-
goengan para radja Joeda, tĕpi ka mangsa
7 ajeuna. 'Ari bilangan poë Dawoed tjalik
di tanah Pĕlisti teh, sataoen opat boelan.
8 Hidji mangsa Dawoed boedal djeung
djalma-djalmana; seug njĕlĕmpĕk ka oe-
rang Gĕsoer, ka oerang Geres djeung ka
oerang Amalek; nja eta noe djadi pri-
boemi ti baheulana, ari tanahna tĕpi
ka maneh asoep ka Soer, sarta tĕpi ka
9 tanah Mĕsir. 'Pek Dawoed njabĕtan sa-
eusi tanah eta, taja pisan noe dihiroe-
pan lalaki atawa awewe; ari domba,
sapi, kalde djeung onta dibawa, kitoe
deui papakean; geus kitoe moelih, dong-
10 kap deui ka Akis. 'Ngalahir Akis: Ma-
raneh mantas njĕlĕmpĕk ka mana? Ari
walon Dawoed: Soemoehoen, ka oerang
Joeda, sabeulah ti kidoel, sarĕng ka oe-
rang Jĕrahmel, sabeulah ti kidoel, sa-
rawoeh ka oerang Kain, sabeulah ti
11 kidoel. 'Ari lalaki-awewe taja hidji-hidji
atjan noe dihiroepan koe Dawoed baris
ditjandak ka Gat; lahirna: Bisi ngabe-
djakeun hal oerang, ngomong: Kijeu-
kijeu lampah Dawoed. Kitoe bae adatna
sapandjangna tjalik di tanah Pĕlisti.
12 'Dĕmi Akis teh pĕrtjajaeun ka Dawoed,
sarta ngalahir: Manehanana geus mi-

gawe [a] anoe matak dipikasĕngit koe
bangsana, koe Israil; geus tangtoe ngab-
di ka aing salalawasna. *a* p. 13 : 4.

## PASAL 28.

Ari geus kitoe, dina mangsa eta, [a] seug
oerang Pĕlisti ngoempoelkeun wadya-
baladna, baris ngaroeroeg, sĕdja mĕ-
rangan ka Israil. Pok Akis ngalahir ka
Dawoed: Awak meureun geus oeninga,
jen piboedaleun djeung kaoela asoep
wadya-balad, nja awak djeung djalma-
2 djalma awak. 'Ari walonan Dawoed ka
Akis: Ari kitoe mah andjeun meureun
pioeningaeun anoe bakal dilampahkeun
koe abdi gamparan. Lahir Akis ka Da-
woed: Ari kitoe mah awak koe kaoela
didjijeun toekang ngadjaga sirah kaoela
sapapandjangna. *a* p. 29 : 1.
3 Harita Samoeël [a] geus poepoes, sarta
sabangsa Israil geus pada aloek-aloekan
katinggal andjeunna, bari seug dikoe-
rĕbkeun di Ramah, nja eta di nagarana
teja. Djeung deui Saoel [b] geus njingkir-
keun toekang njaroemah djeung toekang
4 ngoesoemah ti djĕro satanah. 'Dĕmi
geus koempoel oerang Pĕlisti, broel nga-
broel, heg masanggrahan di Soenem.
Gantjang Saoel ngoempoelkeun sabangsa
Israil, heg masanggrahan di Gilboa.
5 'Barang Saoel ningali wadya-balad oe-
rang Pĕlisti, seug sijeuneun, sarta ma-
6 nahna ngagidir kalangkoeng. 'Toeloej
Saoel naros ka Pangeran, tatapi Pa-
ngeran teu ngawalon ka andjeunna, boh
koe lantaran impian, boh koe lantaran
[c] Oerim, boh koe lantaran nabi.

*a* p. 25 : 1. *b* 2 Moesa 22 : 18; 3 Moesa 19 : 31.
*c* 4 Moesa 27 : 21.

7 Tidinja Saoel marentah ka mantri-
mantrina: Kami geura pangnejangan-
keun hidji awewe [a] toekang njaroemah;
seg kami dek leumpang ka dinja, sĕdja
ngoemaha koe lantaran eta. Pihatoer
mantri-mantrina: Noen soemoehoen, di
nagara En-Dor aja hidji awewe toekang
8 njaroemah. 'Toeloej Saoel njamar,
nganggo papakean sedjen, bral angkat,
njandak doewa djalma, sarta darong-
kapna ka eta awewe ti peuting; seug
marentah kijeu: Kaoela pangnoedjoem-
keun koe lantaran njaroemah, sarta
panghandjatkeun anoe koe kaoela dek
9 disĕboet ka maneh. 'Ari pihatoer awewe
teh ka Saoel: Noen soemoehoen, an-
djeun meureun geus oeninga anoe dida-
mĕl koe Saoel, pĕtana andjeunna nga-
basmi toekang njaroemah sarĕng toe-
kang ngoesoemah ti djĕro satanah teja;
naha pati koering koe andjeun dipasa-
ngan ridjĕt, soepaja koering dipaehan?
10 'Toeloej Saoel soempah ka dinja njĕ-
boet Pangeran, lahirna: Dĕmi djoemĕ-
nĕnging Pangeran! maneh moal meu-
11 nang siksaän tina lampah ijeu. 'Pihatoer
awewe teh: Saha teja noe koe koering
koedoe dihandjatkeun pikeun andjeun?
Ari lahiranana: Panghandjatkeun Sa-
moeël. *a* 3 Moesa 20 : 27; Jĕs. 8 : 19.
12 Barang awewe teh nendjo Samoeël,
seg ngadĕngek, tarik pisan sowarana;
pok awewe teh oendjoekan ka Saoel,
kijeu pioendjoekna: Naha andjeun nga-
bobodo ka koering? da andjeun teh Saoel.
13 'Lahiran radja ka dinja: Montong sijeun-
sijeun; ari noe katendjo koe maneh, naon?
Wangsoelan awewe teh ka Saoel: Noe
katendjo teh koe koering, aja batara
14 handjat ti djĕro boemi. 'Lahiranana deui
ka dinja: Koemaha roepana? Wangsoe-
lanana: Ari noe handjat teh djalma sĕ-
poeh, sarĕng nganggo haroedoem. Geus
kahartos koe Saoel, eta teh Samoeël;
broek andjeunna njoeoeh kana taneuh,
15 sarta soedjoed. 'Ngalahir Samoeël ka
Saoel: Koe naon andjeun ngoesikkeun
kaoela, wĕt kaoela dihandjatkeun? Ari
walonan Saoel: Kaoela liwat saking nja
soesah; karana oerang Pĕlisti mĕrangan
ka kaoela, sarta [a] Allah geus njingkah
ti kaoela, djeung teu ngawalon deui
ka kaoela, boh koe lantaran nabi, boh
koe lantaran impian; kitoe noe matak
kaoela njambat ka andjeun, soepaja ka-
oela dipaparin njaho anoe koe kaoela
16 koedoe dilampahkeun. 'Lahiran Samoeël:
Na koe naon andjeun nanja ka kaoela,
da Pangeran geus njingkah ti andjeun,
17 sarta geus djadi moesoeh andjeun? 'Pa-
ngeran geus midamĕl pikeun andjeunna
sakoemaha pangandikana koe lantaran
kaoela teja; ari karadjaän teh koe Pa-
ngeran geus disoëhkeun ti andjeun, sarta
dipaparinkeun ka kantja andjeun, nja
18 eta ka Dawoed. 'Sapedah [b] andjeun
hanteu noeroet ka timbalan Pangeran,
djeung teu ngalaksanakeun sewoting
bĕndoena ka Amalek teja, noe matak

andjeun poë ijeu koe Pangeran didamël
19 kijeu pĕtana. 'Djeung deui Israil oge
ĕngke koe Pangeran dipaparinkeun ka
leungeun oerang Pĕlisti, barĕng djeung
andjeun; sarta [c] isoekan andjeun djeung
anak andjeun lalaki piarajaeun di ka-
oela; nadjan wadya-balad Israil ge koe
Pangeran ĕngke dipaparinkeun ka leu-
ngeun oerang Pĕlisti. *a* p. 16 : 14.
*b* p. 15 : 18, 19. *c* p. 31 : 6.
20 Bloek Saoel teh tibeubeut, ngalondjor
dina taneuh sakoedjoerna, sarta sijeu-
neun liwat saking tina eta kasaoeran
Samoeël; eukeur mah andjeunna taja
tanaga, wantoe-wantoe sapoë-sapeuting
21 hanteu dahar. 'Tidinja awewe teh njam-
peurkeun ka Saoel, sarta nendjo andjeun-
na soemĕblak kalangkoeng; pok oen-
djoekan kijeu: Noen, abdi gamparan
geus noeroet ka timbalan gamparan, ari
[a] njawa abdi diteundeun dina dampal
leungeun, sarĕng abdi ngestokeun pa-
ngandika gamparan, noe koe gamparan
22 diandikakeun ka abdi teja. 'Mana ajeuna
gamparan sawangsoelna moegi ngagoe-
goe ka pihatoer abdi gamparan, nja
moegi kĕrsa koe abdi dihatoeranan roti
sapoeloekaneun, sarĕng moegi ditoe-
wang, soepaja gamparan kijat dimana
23 angkat ka djalan. 'Dĕmi andjeunna teu
kĕrsaeun, lahirna: Kami moal dahar.
Tatapi mantrina pada ngaririhan ka an-
djeunna, awewe teh pon nja kitoe; toe-
loej digoegoe pihatoerna, neut tanghi
tina taneuh, bari seug tjalik dina ran-
24 djang. 'Ari awewe teh kabĕnĕran di imah
boga hidji anak sapi beunang ngalĕbĕng;
ngageuwat dipeuntjit; sarta njokot ti-
poeng, diadoek, heg didjijeun roti teu
25 ragian. 'Tidinja dihatoerkeun ka pajoe-
neun Saoel sarta ka hareupeun man-
trina; toeloej dalahar. Geus kitoe da-
rangdan, bral maroelih, peuting harita
keneh. *a* p. 19 : 5.

## PASAL 29.

Ari oerang Pĕlisti ngoempoelkeun sa-
kabeh wadya-baladna ka [a] Apek,
djeung Israil masanggrahanana deu-
2 keut tji-njoesoe noe di Jisrel. 'Broel
gĕgĕdoeg oerang Pĕlisti pada madjoe,
baladna baratoes-ratoes djeung bareboe-
reboe; ari Dawoed djeung djalma-djal-
mana madjoena di noe pandeuri, [b] reu-
3 djeung Akis. 'Toeloej kapala-kapala
oerang Pĕlisti ngaromong, pokna: Eta
oerang Ibrani arek naon? Ngawalon
Akis ka kapala-kapala oerang Pĕlisti
teh: Nja eta teh Dawoed, abdi Saoel,
radja Israil teja; ajana di kaoela [c] sa-
kijeu lilana, atawa sakijeu taoenna, sarta
kaoela teu manggih kijeu-kijeu di ma-
nehanana, ti poëanana moengkir tĕpi ka
4 poë ijeu. 'Dĕmi kapala-kapala oerang
Pĕlisti teh arambĕkeun ka Akis, sarta
kapala-kapala oerang Pĕlisti ngaromong
ka dinja: Eta djalma piwarang balik,
sina moelang ka ĕnggonna, [d] noe koe
andjeun geus dibakoekeun ka dinja; oe-
lah sina miloe djeung oerang kana pĕ-
rang, bisina keur pĕrang manehanana
djadi ngalawan ka oerang; karana naon
pisarateunana eta teh ngasihkeun ma-
neh ka djoeraganana? lain koe sarat
5 hoeloe ijeu djalma-djalma? 'Naha eta
teh lain Dawoed, [e] noe dikawihkeun pa-
tempas-tempas koe noe ngarigĕl teja,
pokna: Anoe beunang maehan Saoel
mangreboe-reboe, anoe beunang maehan
6 Dawoed manglaksa-laksa? 'Tidinja Da-
woed koe Akis disaoer, seg dilahiran
kijeu: Dĕmi djoemĕnĕnging Pangeran!
awak teh bĕnĕr, sarta [f] kaloewar-asoep
awak djeung kaoela dina wadya-balad
teh pangrasa kaoela hade; karana ka-
oela di awak hanteu manggih kagore-
ngan ti poëan datang ka kaoela tĕpi
ka poë ijeu; ngan orokaja awak koe
pangrasa para gĕgĕdoeg mah hanteu
7 hade. 'Mana ajeuna geura balik, nja moe-
lang bae reudjeung kasĕnangan, soepaja
awak oelah milampah noe goreng koe
8 pangrasa gĕgĕdoeg oerang Pĕlisti. 'Piha-
toer Dawoed ka Akis: Tapi abdi teh
milampah naon? sarĕng naon noe ka-
pĕndak koe andjeun di abdi gamparan,
ti watĕs poëan abdi ngadeuheusan ka
andjeun dongkap ka poë ijeu, anoe mawi
abdi hanteu widi indit mĕrangan ka
9 moesoeh goesti sang radja? 'Ngawalon
Akis, kijeu walonna ka Dawoed: Ka-
oela njaho pisan; karana awak teh koe
pangrasa kaoela hade [g] sapĕrti malai-
kat Allah bae; ngan ari salaoer para
kapala oerang Pĕlisti mah, jen: Eta teh
oelah miloe djeung oerang kana pĕrang.
10 'Mana ajeuna, ari geus braj isoek geura
hoedang djeung abdi-abdi djoeragan

awak, noe geus daratang djeung awak;
sarta ari geus haroedang isoek-isoek,
11 dimana geus braj, geura maroelang. 'Ti-
dinja Dawoed isoek-isoek gantjang hoe-
dang, nja andjeunna djeung djalma-
djalmana, sĕdja angkat wantji isoek;
toeloej moelih ka tanah oerang Pĕlisti.
Dĕmi oerang Pĕlisti mah madjoe ka
Jisrel. *a* p. 4 : 1. *b* p. 28 : 2. *c* p. 27 : 7. *d* p. 27 : 6.
*e* p. 18 : 7. *f* p. 18 : 13. *g* 2 Sam. 19 : 27.

## PASAL 30.

Ari geus kitoe, barang Dawoed soem-
ping ka Siklag djeung djalma-djal-
mana, dina poë noe katiloe, sihoreng
[a] oerang Amalek geus njĕlĕmpĕk ka
tanah kidoel sarta ka Siklag; ari Sik-
lag geus diboerak-barik, sarta dihoeroe
2 koe seuneu. 'Dĕmi awewe-awewe noe
aja di djĕro nagara geus pada didjarah,
noe leutik sarta noe gĕde; hanteu aja
noe dipaehan, ngan pada dibawa; toe-
3 loej laleumpang ka djalanna. 'Barang
soemping Dawoed djeung djalma-djal-
mana ka nagara teh, doemadakan, geus
dihoeroe koe seuneu; ari pamadjikanana
djeung anakna lalaki-awewe geus di-
4 djarah kabeh. 'Toeloej Dawoed djeung
bala noe ngareudjeungan sĕgrak-sĕgroek
pada tjeurik, datang ka geus taja da-
5 jana pigeusaneun tjeurik. 'Ari noe doewa
geureuha Dawoed, [b] nja eta Ahinoam,
oerang Jisrel, djeung Abigail, oeroet
pamadjikan Nabal, oerang Karmel teja,
6 eta ge geus pada didjarah.' Sarta Dawoed
soesaheun katjida; [c] karana tjarek bala
dek mĕntoeran ka andjeunna koe batoe,
wantoe-wantoe sabala kabeh pada sĕdih
pikirna, hidji-hidji koe tina anakna la-
laki-awewe. Tatapi Dawoed [d] ngoewat-
keun andjeun di djĕro Pangeran Allahna.
*a* p. 27 : 8. *b* p. 27 : 3. *c* 4 Moesa 14 : 10. *d* Djab. 56 : 4.

7 Toeloej Dawoed marentah ka pang-
hoeloe Abjatar, poetra Ahimelek teja:
[a] Epod teh ka-dijeukeun ka kaoela. Pek
koe Abjatar epod teh dideukeutkeun
8 ka Dawoed. 'Seug Dawoed naros ka
Pangeran, kijeu pioendjoekna: [b] Sae sim-
koering ngoedag, njoesoel eta rampog?
koemaha bade kasoesoel koe simkoe-
ring? Ari timbalanana ka Dawoed: Seg
oedag; karana geus tangtoe kasoesoel,
9 sarta geus tangtoe karĕboet. 'Toeloej
Dawoed angkat djeung noe [c] gĕnĕp ratoes
djalma noe ngareudjeungan. Ana geus
darongkap ka tji Bĕsor, aja noe taring-
10 galeun ngarandĕg. 'Dĕmi Dawoed la-
djĕng bae ngoedagna, nja andjeunna
djeung djalma opat ratoes; [d] ari djalma
noe doewa ratoes deui mah ngarandĕg,
pedah maropo, teu kadaroegaeun meuntas
tji Bĕsor. *a* p. 23 : 9. *b* 2 Sam. 5 : 19. *c* p. 27 : 2.
*d* p. 25 : 13.

11 Tidinja maranggih hidji oerang Mĕsir
di tĕgal; toeloej dibawa ka Dawoed,
sarta dibere roti, kop dihakan; reudjeung
12 diinoeman tjai. 'Sok dibere deui sapo-
tong [a] goeroentoel boewah kondang
djeung doewa ranggeujan kismis; ana
geus dihakan, datang deui ingĕtanana;
wantoe-wantoe eta teh sadjĕro tiloe poë
tiloe peuting teu njatoe roti hanteu ngi-
13 noem tjai. 'Toeloej Dawoed mariksa ka
dinja: Maneh teh anoe saha? sarta ti
mana nja asal? Wangsoelanana: Koering
teh boedak Mĕsir, abdi oerang Amalek,
sarĕng koering ditinggalkeun koe djoe-
ragan, sabab koering meunang panjakit,
14 tiloe poë ka pĕngkĕr. 'Koering sadaja
mantas njĕlĕmpĕk ka oerang Krete, sa-
beulah ti kidoel, sarĕng ka noe kabilang
ka tanah Joeda, kitoe deui ka [b] tanah
Kaleb, sabeulah ti kidoel; ari nagara
Siklag koe koering sadaja dihoeroe koe
15 seuneu. 'Dipariksa deui koe Dawoed:
Daek maneh nganteurkeun kami ka eta
rampog? Wangsoelanana: Moedoe soem-
pah ka koering njĕbat Allah, jen an-
djeun moal maehan ka koering, [c] sarĕng
moal diselehkeun ka leungeun djoeragan
koering; geus kitoe koering sanggoep
ngadjadjapkeun andjeun ka eta rampog.
16 'Seg toeloej didjadjapkeun. Doemada-
kan, djalma teja keur ngabarak dina
salĕgana tanah eta, njaratoe-nginoem
sarta raramean, tina sakabeh djarahan
gĕde, beunangna njokot ti tanah Pĕlisti
17 sarta ti tanah Joeda. 'Pek koe Dawoed
disabĕtan, ti djanari tĕpi ka boerit
isoekna; hidji ge taja noe minggat, ka-
djaba ti opat ratoes djalma boedjang,
noe taroempak onta sarta kalaboer.
18 'Djeung koe Dawoed karĕboet saniskara
noe geus ditjokot koe oerang Amalek;
malah doewa garwana ge koe Dawoed
19 karĕboet. 'Ari dina lĕbah eta taja pisan
anoe koerang, boh noe leutik atawa
noe gĕde, boh anak lalaki atawa anak

awewe, boh barang djarahan, atawa naon
bae noe koe eta dibawa; kabeh oge
20 koe Dawoed ditjandak moelih. 'Malah
Dawoed njandak sakabeh domba djeung
sapi, digariringkeun ti heulaeun ingon-
ingon sedjen, bari ngaromong: Ijeu teh
djarahan Dawoed. *a* p. 25 : 18. *b* p. 25 : 3.
*c* 5 Moesa 23 : 15.

21 Tidinja Dawoed dongkap ka djalma
noe doewa ratoes, noe maropo, teu ka-
daroegaeun ladjoe ngiring Dawoed, noe
matak disina toenggoe di tji Bĕsor teja;
bral eta arindit mapagkeun Dawoed
djeung mapagkeun bala noe ngareu-
djeungan; seug koe Dawoed eta djalma-
djalma dideukeutan, bari mariksakeun
22 salamĕt hanteuna. 'Pok ngomong saka-
beh djalma noe goreng nja bangkawa-
rah di pĕlĕbah djalma-djalma noe nga-
riring Dawoed teja, kijeu aromongna:
Sapedah eta teh teu mariloe djeung
oerang, noe matak koe oerang moal
dibagianan djarahan, beunang oerang
ngarĕboet, kadjaba ti anak-rabina so-
rangan; sina pada nganteurkeun eta,
23 toeloej maroelang. 'Ngalahir Dawoed:
Eh doeloer-doeloer! ari barang-barang,
anoe koe Pangeran geus dipaparinkeun
ka oerang, koe maraneh poma oelah
dikitoekeun; da Pangeran geus ngaraksa
ka oerang, sarta eta rampog, noe nga-
datangan ka oerang teja, koe Pangeran
geus dipaparinkeun ka leungeun oerang.
24 'Saha noe dek noeroet ka maraneh dina
ijeu pĕrkara? [a] karana sakoemaha doeoe-
man anoe leumpang pĕrang, nja kitoe
keneh doeoeman anoe tinggal ngadjaga
barang-barang; ngabagina koedoe wa-
25 latra. 'Kitoe bijasana ti mangsa eta ka-
hareupna; koe andjeunna didamĕl pikoe-
koeh djeung hoekoem di Israil, tĕpi ka
mangsa ajeuna. *a* 4 Moesa 31 : 27.

26 Sasoempingna Dawoed ka Siklag, toe-
loej ngirimkeun bagian djarahan ka ko-
kolot-kokolot Joeda, nja eta ka saha-
batna, bari njaoer: Ijeu teh bĕrkah pi-
keun sarampejan, bagian djarahan ti
27 moesoeh Pangeran. 'Dikirimkeunana teh
ka noe di Bet-El, ka noe di Ramot tanah
28 kidoel, ka noe di Jatir, 'ka noe di Aroër,
29 ka noe di Sipmot, ka noe di Estĕmoa, 'ka
noe di Rakal, ka noe di nagara-nagara
oerang Jĕrahmel, ka noe di nagara-na-
30 gara oerang Kain, 'ka noe di Horma,
ka noe di Kor-Asan, ka noe di Atak,
31 'ka noe di Hebron, sarta ka saniskara
bae ĕnggon-ĕnggon, oeroet Dawoed leu-
leumpangan djeung djalma-djalmana.

## PASAL 31.

Ari oerang Pĕlisti teja prak mĕrangan
ka Israil; boer oerang Israil kala-
boer ti hareupeun oerang Pĕlisti, sarta
kasarabĕt, tingdjaropak [a] di goenoeng
2 Gilboa. 'Seug oerang Pĕlisti njaroesoel
ka Saoel djeung ka poetra-poetrana;
[b] toeloej Jonatan, Abinadab djeung Mal-
kisoea, poetra Saoel, pada kasabĕt koe
3 oerang Pĕlisti. 'Ari pĕrang teh beuki
rosa keneh ka Saoel, sarta andjeunna
kapanggih koe taroekang panah, djeung
langkoeng-langkoeng sijeuneunana koe
4 taroekang panah teh. 'Pok Saoel ma-
rentah ka toekang mawa pakarangna:
[c] Geura tjaboet pĕdang maneh, kami
toeblĕs koe eta, bisi itoe [d] djalma teu
disoenat teh daratang, noeblĕs ka kami,
sarta pada ngarogahala ka kami. Ta-
tapi toekang mawa pakarangna teu dae-
keun; karana sijeuneun katjida. Pek
Saoel njandak pĕdang koe andjeun, bari
5 seug noeblĕskeun mantĕn ka dinja. 'Ana
katendjo koe toekang mawa pakarangna,
jen Saoel geus poepoes, heg eta ge noe-
blĕskeun maneh ka pĕdangna, ngabe-
6 laän paeh ka andjeunna. 'Djadi Saoel,
djeung poetrana lalaki noe tiloe, sarta
toekangna mawa pakarang, kitoe deui
sakabeh djalmana, [e] pada maot sarere-
7 jana dina poë harita. 'Barang oerang
Israil, anoe beh dijeueun eta lĕbak, sarta
noe beh ditoeëun tji Jordan, geus tarĕ-
gĕseun jen oerang Israil kalaboer, sarta
jen Saoel djeung poetrana paroepoes,
gantjang pada ninggalkeun nagara-na-
gara, sarta kalaboer; toeloej daratang
oerang Pĕlisti, ngareusian eta nagara.
*a* p. 28 : 4. *b* p. 14 : 49. *c* Hak. 9 : 54. *d* p. 14 : 6.
*e* 1 Bab. 11 : 6, 13.

8 Ari geus kitoe, isoekna oerang Pĕ-
listi daratang, ngarangsadan noe kasa-
rabĕt. Toeloej manggih Saoel djeung
poetrana noe tiloe, ngadjaropak di goe-
9 noeng Gilboa. 'Pek neukteuk mastaka
Saoel djeung ngarangsadan pakarangna,
bari toeloej dikirimkeun ka tanah oe-
rang Pĕlisti, diidĕr-idĕrkeun, dipambrih
ngabedjakeun di imah brahala-brahalana

10 sarta ka djalma-djalma. 'Ari pakarangna
diteundeun di imah [a] Astarta, dĕmi sali-
rana ditangkodkeun kana koeta nagara
11 Bet-San. 'Mangsa priboemi [b] Jabes bila-
ngan Gilad ngadarenge bedja, hal anoe koe
oerang Pĕlisti dilampahkeun ka Saoel
12 teja, 'toeloej sakabeh djalma gagah da-
rangdan, seug laleumpang sapeupeuting,
pek njokot salira Saoel djeung salira
poetra-poetrana tina koeta Bet-San; ana
geus daratang deui ka Jabes, toeloej
13 pada didoeroek di dinja. 'Ari toelang-
toelangna ditjokot, bari seug dikoeboer
handapeun hidji kai di Jabes, sarta pada
poewasa toedjoeh poë lilana. *a* Hak. 2 : 13.
*b* p. 11 : 1, 9; 2 Sam. 2 : 4.

# KITAB KADOEWA TI SAMOEËL.

## PASAL 1.

Ari geus kitoe, sanggeus Saoel poe-
poes, ana Dawoed geus moelih, [a] man-
tas njabĕtan Amalek teja, sarta Dawoed
tjalikna di Siklag geus meunang doewa
2 poë, 'geus kitoe, dina poë noe katiloe
[b] djĕboel hidji djalma ti pasanggrahan,
ti ĕnggon Saoel; ari pakena beunang
njosoëk, djeung sirahna ditaneuhan; dĕ-
mi geus kitoe, barang dongkap ka Da-
woed, broek njoeöeh kana taneuh sarta
3 soedjoed. 'Ngalahir Dawoed ka dinja:
Maneh teh datang ti mana? Wangsoe-
lanana: Noen, simkoering teh minggat ti
4 pasanggrahan Israil. 'Lahiran Dawoed
ka dinja: Koemaha pĕrkarana? geura poe-
poelih ka kami! Ari pioendjoekna: Soe-
moehoen, bala teh kaboer ti pangpĕra-
ngan; kalajan bala teh loba pisan anoe
roeboeh sarĕng maraot; malah-malah
Saoel sarĕng Jonatan poetrana paroepoes.
5 'Mariksa deui Dawoed ka boedjang noe
ngoeninga teh: Koemaha maneh noe ma-
tak njaho, jen Saoel djeung Jonatan
6 poetrana poepoes? 'Pioendjoek boedjang
noe ngoeninga teh: Simkoering parĕng
dongkap ka goenoeng [c] Gilboa; kalĕ-
rĕsan Saoel keur naleukeuman toem-
bakna, sarĕng doemadakan, kareta sa-
rawoeh toekang toempak koeda keur
7 njaroesoelan ka andjeunna. 'Ana nga-
reret ka poengkoer, ningali simkoering;
seug simkoering disaoer. Diwangsoel koe
8 simkoering: Noen, ijeu simkoering. 'La-
djĕng ngalahir ka simkoering: Saha
maneh teh? Diwangsoel koe simkoering:
Noen, simkoering teh oerang Amalek.
9 'Lahiranana deui ka simkoering: Ma-
neh geura nangtoengan ka aing, sarta
aing paehan koe maneh, karana aing ka-
taradjang oerat maroengkoet; sabab
10 njawa aing masih djĕdjĕg di aing. 'Seg
koe simkoering ditangtoengan, bari
ladjĕng dipaehan, sabab simkoering
geus tĕrang, andjeunna sanggeusna ka-
won moal pihiroepeun; tidinja simkoe-
ring njokot makoeta noe dina masta-
kana, sarĕng [d] kilat bahoe noe dina pa-
nanganana, dibantoen ka dijeu, ka goesti.
11 'Toeloej Dawoed kĕk njĕkĕl pangang-
gona, [e] bari disosoëk; ari sakabeh djalma
noe ngareudjeungan pada noeroetan.
12 'Sarta pada aloek-aloekan bari tjareu-
rik, toer [f] pada poewasa tĕpi ka boerit,
koe karana Saoel, djeung koe karana
Jonatan poetrana, kitoe deui koe karana
oemat Pangeran, sarta koe karana anak-
poetoe Israil, doemeh raroeboeh koe pĕ-
13 dang. 'Tidinja Dawoed ngalahir ka boe-
djang noe ngoeninga ka andjeunna teja:
Maneh teh ti mana nja asal? Wangsoe-
lanana: Noen, simkoering teh anak djal-
14 ma ngoembara, oerang Amalek. 'Lahi-
ran Dawoed ka dinja: Naha maneh han-
teu sijeun njodorkeun leungeun, [g] nga-
15 roeksak lisahan Pangeran? 'Toeloej Da-
woed [h] njaoer boedjang saoerang, sarta
diparentah kijeu: Geura isĕr, eta ta-
16 radjang! Pek dikadek, hos paeh. 'Ari
lahiran Dawoed ka dinja: [i] Dosa ma-
neh sing malik ka maneh; karana [j]
biwir maneh noe noedoeh ka maneh,
tjarek maneh, jen: Koering noe maehan
lisahan Pangeran. *a* 1 Sam. 30 : 17, 26. *b* 1 Sam.
4 : 12. *c* 1 Sam. 31 : 1, 2. *d* 4 Moesa 31 : 50. *e* 1 Moesa
37 : 34; p. 3 : 31. *f* 1 Sam. 31 : 13. *g* 1 Sam. 24 : 7.
*h* p. 4 : 12. *i* 3 Moesa 20 : 9. *j* Aj. 15 : 6.

17 Sarta Dawoed ngadamĕl ijeu njanjian
nalangsa, koe karana Saoel djeung koe
18 karana Jonatan poetrana, 'bari maren-
tah, [a] koedoe dipapatahkeun ka anak-
poetoe Joeda [njanjian] gondewa; saĕ-
njana, kaoengĕlkeun dina [b] Kitab djalma
bĕnĕr teja:

*a* 5 Moesa 31 : 19. *b* Jos. 10 : 13.

19 Kamoeljaän maneh, Israil! kasabĕt
di ĕnggon maneh noe loehoer. Lah, djal-
20 ma prawira raroeboeh! 'Oelah dipoe-
poelihkeun di Gat, [a] oelah dibedjakeun
di loeloeroeng Askĕlon; soepaja anak
Pĕlisti oelah baroengah, soepaja anak
djalma [b] teu disoenat oelah soeka-soeka!
21 'Eh goenoeng-goenoeng di Gilboa! oelah
aja tji-iboen djeung oelah aja hoedjan
di maneh, soemawon lahan [c] koerban
hatoeran; karana di dinja geus dipitjeun
kĕpĕng djalma prawira, kĕpĕng Saoel,
22 kawas lain dilisahan. 'Teu mawa gĕtih
noe kasarabĕt, teu mawa gadjih djalma
prawira mah, gondewa Jonatan tara
oendoer ka toekang, sarta pĕdang Saoel
23 tara balik lengoh. 'Saoel djeung Jona-
tan, noe pada matak njaäh sarta matak
rĕsĕp keurna hariroep, keurna paroepoes
hanteu papisah. Tangginasna ngoeng-
koelan galoedra, bĕdasna ngoengkoelan
24 singa. 'Eh anak Israil awewe! geura pa-
da njeungtjeurikan Saoel, noe mapa-
keanan ka maraneh koe sakĕlat, matak
loetjoe; noe ngadangdanan ka maraneh
koe pĕrhijasan ĕmas dina papakean!
25 'Lah, djalma prawira raroeboeh dina tĕ-
ngah pĕrang! Jonatan kasabĕt di ĕnggon
26 maneh noe loehoer. 'Eh Jonatan, sade-
rek! koela teh soesah hate koe karana
andjeun; langkoeng-langkoeng andjeun
koe koela dipikarĕsĕp; [d] kaäsihan an-
djeun ka koela matak helok, ngoeng-
27 koelan kanjaähan awewe. 'Lah, djalma
prawira raroeboeh, sarta laleungit pa-
rabot djoerit!

*a* Mik. 1 : 10. *b* 1 Sam. 17 : 26. *c* 4 Moesa 15 : 18. *d* 1 Sam. 18 : 1; 19 : 1.

## PASAL 2.

Dĕmi sanggeusna kitoe toeloej Dawoed
[a] naros ka Pangeran, kijeu pioendjoek-
na: Sae simkoering indit ka salah-sa-
hidji nagara Joeda? Ari timbalan Pa-
ngeran ka andjeunna: Seg bae indit.
Oendjoekan deui Dawoed: Ka mana
simkoering nja indit? Ari timbalanana:
2 Ka Hebron. 'Bral Dawoed angkat ka
dinja, kitoe deui [b] doewa geureuhana, Ahi-
noam, oerang Jisrel, djeung Abigail,
oeroet pamadjikan Nabal, oerang Kar-
3 mel teja. 'Sarta ari djalmana, [c] noe
ngareudjeungan teja, koe Dawoed diin-
ditkeun hidji-hidji djeung saeusi-imahna;
toeloej pada ngarĕnggon di nagara-na-
4 gara bilangan Hebron. 'Geus kitoe da-
ratang oerang Joeda, seug Dawoed koe
eta dilisahan di dinja, didjĕnĕngkeun
radja, njangking anak-poetoe Joeda.

*a* 1 Sam. 30 : 7, 8. *b* 1 Sam. 30 : 5. *c* 1 Sam. 23 : 13.

Tidinja aja noe ngoeninga ka Dawoed,
kijeu pihatoerna: Noen, anoe ngoerĕbkeun
Saoel teja [a] oerang Jabes bilangan Gilad.
5 'Toeloej Dawoed miwarangan djalma ka
oerang Jabes bilangan Gilad teh, sarta
ngalahir ka darinja kijeu: [b] Maraneh moegi
dibĕrkahan koe Pangeran, sapedah mi-
lampah kahemanan kitoe ka goesti ma-
raneh, ka Saoel, sarta andjeunna koe
6 maraneh dikoerĕbkeun. 'Ari ajeuna, Pa-
ngeran moegi ka maraneh midamĕl ka-
asihan djeung kajaktian, sarta kami ge
ka maraneh njijeun kahadean kijeu, sa-
pedah maraneh geus milampah pĕrkara
7 kitoe. 'Dĕmi ajeuna, leungeun maraneh
sing tĕgĕr, sarta sing pada gagah; ka-
rana goesti maraneh Saoel geus poepoes;
djeung deui kami teh koe anak-poetoe
Joeda geus dilisahan, didjĕnĕngkeun ra-
dja, njangking maranehanana.

*a* 1 Sam. 31 : 11. *b* 1 Sam. 23 : 21.

8 Ari [a] Abner poetra Ner, kapala balad
Saoel teja, njandak Isboset, poetra Saoel,
9 dibawa meuntas [b] ka Mahanaim; 'seug
didamĕl radja, njangking tanah Gilad,
djeung oerang Asoer, kitoe deui njang-
king tanah Jisrel, tanah Epraim, tanah
10 Binyamin sarta satanah Israil bae. 'Ari
oemoer Isboset poetra Saoel, mangsa
djadi radja njangking Israil teh, opat
poeloeh taoen, sarta doewa taoen nga-
radjaänana; ngan anak-poetoe Joeda
11 noe anoet ka Dawoed. 'Ari lilana Da-
woed djoemĕnĕng radja di Hebron,
njangking anak-poetoe Joeda teh, [c] toe-
djoeh taoen gĕnĕp boelan.

*a* 1 Sam. 14 : 50. *b* 1 Moesa 32 : 2. *c* p. 5 : 5.

12 Hidji mangsa Abner poetra Ner djeung
abdi-abdi Isboset poetra Saoel teja
13 boedal ti Mahanaim ka Gibon. 'Ari
Joab poetra Sĕroeja, djeung adbi-abdi
Dawoed, kitoe keneh boedal, prok

paämprok sisi empang di Gibon; toeloej
mĕrĕnah, ijeu sisi empang ti dijeu, itoe
14 sisi empang ti ditoe. 'Pok Abner mi-
saoer ka Joab: Mangga, baroedjang teh
sina darangdan, toeloej diadoe di hareu-
peun oerang. Saoer Joab: Rampes, sina
15 darangdan. 'Pek darangdan, toeloej ma-
djoe; ari rejana doewa wĕlas djalma
keur Binyamin sarta keur Isboset poetra
Saoel, djeung doewa wĕlas djalma ti
16 abdi Dawoed. 'Kĕk eta teh pada silih-
tjĕkĕl sirah, sarta pada silih-pĕdang ka
gigir; seg tingdjaropak sarerejana, noe
matak eta ĕnggon disĕboet Helkat-Ha-
17 soerim, ajana di Gibon. 'Gĕr pĕrang
bangĕt kabina-bina dina poë harita;
dĕmi Abner djeung oerang Israil eleh
18 di hareupeun abdi Dawoed. 'Ari di di-
nja harita aja tiloe poetra Sĕroeja, nja
eta Joab, Abisai djeung Asahel. Ari
Asahel tangginas soekoena, [a] sapĕrti
19 mĕntjĕk leuweung. 'Bral Asahel ngoe-
dag, njoesoel ka Abner; sarta keur leum-
pang teu pisan njimpang ngatoehoe ata-
wa ngentja, teu eureun njoesoel Abner.
20 'Toeloej Abner ngalijeuk ka toekang,
sarta njaoer: Koetan maneh, Asahel?
21 Djawabna: Ĕnja kaoela. 'Saoer Abner
ka dinja: Maneh geura njimpang ka
katoehoe atawa ka kentja, sarta tjĕkĕl
koe maneh boedjang saoerang, ari pa-
karangna tjokot keur maneh. Tatapi
Asahel teu daekeun njingkir ti toeka-
22 ngeunana. 'Pok njaoer deui Abner ka
Asahel: Maneh geura njingkir ti toeka-
ngeun kami; keur naon maneh koe ka-
mi dipaehan, roeboeh kana taneuh? sarta
koemaha kami pitjĕngkateun beungeut
23 ka Joab, doeloer maneh? 'Tatapi Asahel
ĕmboengeun bae njingkir; pek koe Abner
ditoembak koe poehoe toembak ka beu-
teungna, wani bidjil toembakna ti bo-
bokongna; bloek roeboeh di dinja, sarta
paeh di ĕnggon eta pisan. Ari geus ki-
toe, [b] sakoer-sakoer anoe datang ka
ĕnggon Asahel roeboeh sarta paeh teja,
24 pada ngarandĕg. 'Dĕmi Joab djeung
Abisai ngaroedag, njoesoel Abner. Wan-
tji soeroep panon-poë darongkap ka pasir
Amma, anoe di hareupeun Giah, djalan
25 tĕgal lĕga Gibon. 'Tidinja oerang Binya-
min karoempoel toekangeun Abner,
djadi saäleutan; dĕg ngarandĕg dina
26 poentjak hidji pasir. 'Pok Abner nga-
gĕro ka Joab, saoerna: Naha pĕdang
pingahakaneun saĕndĕng-ĕndĕng? karah
andjeun teu oeninga, jen dina pitĕma-
heunana matak panas ati? sarta saba-
raha pililaeunana deui andjeun teu ma-
rentah ka bala sina moendoer, eureun
27 njoesoel doeloer-doeloerna? 'Ari saoer
Joab: Dĕmi djoemĕnĕnging Allah! la-
moen taja pisaoer andjeun teja mah,
poegoeh wantji isoek ge bala teh geus
indit, moal koengsi hidji-hidji njoesoel
28 doeloerna. 'Pek Joab [c] nijoep sangka-
kala; heug sakabeh djalma ngarandĕg,
teu ngaroedag deui ka Israil, sarta teu
29 noeloejkeun deui pĕrangna. 'Bral Abner
djeung djalma-djalmana pada mangkat,
njorang [d] tanah lapang, sapeuting eta
djĕpoet; toeloej mareuntas tji Jordan,
seug njorang satanah Bitron, tidinja da-
30 ratang ka Mahanaim. 'Ari Joab kitoe
keneh moelang, eureun njoesoel Abner;
sarta ari geus ngoempoelkeun sabala
kabeh, kapanggih abdi Dawoed noe koe-
rang salapan wĕlas djalma, djeung Asa-
31 hel. 'Dĕmi koe abdi Dawoed oerang
Binyamin djeung djalma-djalma Abner
tiloe ratoes gĕnĕp poeloeh djalma noe
32 kasabĕt, paraeh. 'Ari Asahel dibawa,
toeloej dikoeboer dina koeboeran rama-
na, di Bet-Lehem. Sarta Joab djeung
djalma-djalmana ladjoe sapeupeuting,
kaboeroe braj beurang di Hebron.

*a* 1 Bab. 12 : 8. *b* p. 20 : 12. *c* p. 18 : 16. *d* p. 4 : 7.

## PASAL 3.

Ari geus kitoe pĕrang lila nakĕr an-
tara bangsa Saoel djeung bangsa Da-
woed; [a] ari Dawoed beuki lila beuki
bĕdas, dĕmi bangsa Saoel mah beuki
lila beuki hengker. *a* p. 5 : 10.
2 Djeung deui Dawoed kagoengan poe-
tra pamĕgĕt di Hebron; [a] ari tjikalna
3 Amnon, ti Ahinoam, oerang Jisrel; 'noe
kadoewa Kilab, ti Abigail, oeroet pa-
madjikan Nabal, oerang Karmel; noe
katiloe Absalom, poetra Maäka, anoe
4 poetra [b] Talmai, radja Gĕsoer; 'noe ka-
opat [c] Adonia, poetra Hagit; noe ka-
5 lima Sĕpatya poetra Abital; 'noe ka-
gĕnĕp Jitram, ti Egla, garwa Dawoed.
Nja eta sadajana diowokeun pikeun Da-
woed di Hebron. *a* 1 Bab. 3 : 1. *b* p. 13 : 37.
*c* 1 Radj. 1 : 5.
6 Dĕmi geus kitoe, keur mangsa pĕrang

antara bangsa Saoel djeung bangsa Da-
woed teja, eta Abner ngawasakeun pri-
7 badi dina bangsa Saoel. 'Ari Saoel ta-
dina kagoengan hidji parĕkan, ngaranna
[a] Rispa poetra Aja. Hidji waktoe Isboset
ngalahir ka Abner: Na koe naon bapa
mandjingan ka parĕkan oeroet rama
8 kaoela? 'Toeloej Abner ambĕkeun ka-
tjida tina eta lahiran Isboset, sarta mi-
hatoer: Na kaoela teh [b] hoeloe andjing
sarta biloek ka Joeda? Mangsa ajeuna
kaoela milampah kahemanan ka bangsa
Saoel, rama andjeun, ka saderek-sade-
rekna djeung ka sobat-sobatna, sarta
andjeun teu disanggakeun ka panangan
Dawoed; kari-kari andjeun ajeuna nga-
geunggeureuhkeun ka kaoela tina ka-
9 loeloepoetan djeung eta awewe. 'Moegi
[c] diri Abner koe Allah didamĕl kijeu
sarta diwoewoehan kijeu, saĕnjana, sa-
koemaha Pangeran ĕnggeus soempah ka
Dawoed, poegoeh kaoela dek ngalam-
10 pahkeun kitoe ka andjeunna, 'nja min-
dahkeun karadjaän teh ti bangsa Saoel,
sarta ngadĕgkeun pangtjalikan Dawoed,
sina njangking Israil djeung Joeda, [d]
11 ti Dan tĕpi ka Berseba. 'Dĕmi Isboset
sakĕtjap oge teu bisaeun ngabalĕsan
saoer ka Abner, bawaning sijeuneun koe
Abner. *a* p. 21 : 8. *b* 1 Sam. 17 : 43; p. 9 : 8.
*c* 1 Sam. 20 : 13. *d* Hak. 20 : 1.

12 Toeloej Abner ngadjoeroengkeun djal-
ma ka Dawoed ngawakilan andjeunna,
mihatoer kijeu: Saha noe gadoeh tanah
teh? Pihatoerna deui: Mangga, andjeun
ngadamĕl pĕrdjangdjian ka kaoela, sa-
rĕng sajaktosna leungeun kaoela bakal
njarĕngan ka andjeun, pikeun ngingĕr-
13 keun sabangsa Israil ka andjeun. 'Ari
walonan Dawoed: Hade, kami daek nji-
jeun pĕrdjangdjian ka sampejan; ngan
kami aja pamenta sapĕrkara ka sam-
pejan, nja eta: [a] sampejan moal nendjo
raraj kami, kadjaba lamoen sampejan
ngadatangkeun heula Mikal poetra Sa-
oel, samangsa sampejan datang sĕdja
14 nendjo raraj kami. 'Djeung Dawoed mi-
warangan djalma ka Isboset poetra Sa-
oel, saoerna: Paparin bodjo kaoela Mi-
kal, [b] beunang kaoela mantjoeh koe ka-
koeloepan oerang Pĕlisti saratoes siki
15 teja. 'Toeloej Isboset miwarangan, seug
Mikal teh diala ti salakina, [c] ti Pal-
16 tiël poetra Lais. 'Ari salakina miloe,
leumpang bari tjeurik, noetoerkeun Mikal
tĕpi [d] ka Bĕhoerim. Pok Abner marentah
ka dinja: Geura los balik; toeloej bae
moelang. *a* 1 Moesa 43 : 3. *b* 1 Sam. 18 : 25.
*c* 1 Sam. 25 : 44. *d* p. 16 : 5.

17 Djeung deui Abner sasaoeran djeung
para kokolot Israil, ari saoerna: Sam-
pejan ti baretona [a] pada hajang dira-
18 djaän koe Dawoed; 'ari ajeuna geura
lakonan; karana Pangeran geus nim-
balan ka Dawoed, kijeu timbalanana:
Kami koe lantaran abdi kami Dawoed
kĕrsa njalamĕtkeun oemat kami Israil
ti leungeun oerang Pĕlisti, sarta ti
leungeun sakabeh moesoeh-moesoehna.
19 'Sarta Abner misaoer deui kitoe ka
hareupeun [b] oerang Binyamin; tidinja
Abner mangkat deui, sĕdja hatoeran ka
pajoeneun Dawoed di Hebron, saniskara
noe pihadeëun koe pangrasa Israil sarta
koe pangrasa saänak-poetoe Binyamin.
20 'Toeloej Abner dongkap ka Dawoed, ka
Hebron, sarta aja doewa poeloeh djalma
noe ngiring. Tidinja Dawoed mestakeun
ka Abner djeung ka djalma-djalma noe
21 ngareudjeungan. 'Geus kitoe Abner ha-
toeran ka Dawoed: Kaoela amit dang-
dan, sĕdja wangsoel, sarĕng sĕdja ngoem-
poelkeun sabangsa Israil ka goesti sang
radja, sina njijeun pĕrdjangdjian ka an-
djeun, sarĕng soepaja andjeun ngara-
djaän [c] ka sadaja noe djadi kahojong
manah andjeun. Seug Abner koe Da-
woed didjoeroeng lakoe, toeloej moelang
22 sarta salamĕt. 'Kabĕnĕran abdi-abdi Da-
woed djeung Joab datang, poelang nga-
rampog, sarta marawa djarahan loba
nakĕr. Harita Abner geus teu aja di
Dawoed di Hebron; karana geus didjoe-
roeng lakoe, djeung geus moelang sarta
23 salamĕt. 'Barang Joab djeung sakabeh
balad noe ngareudjeungan teh geus da-
ratang, aja noe mopojan ka Joab, kijeu
pokna: Abner poetra Ner teja mantas
ngadeuheusan ka radja; koe radja geus
didjoeroeng lakoe, djeung geus moelang
24 sarta salamĕt. 'Gantjang Joab ngadeuheu-
san ka radja, sarta oendjoekan kijeu: Na-
ha andjeun midamĕl kitoe? Geuning, Ab-
ner dongkap ka andjeun; naha mana koe
andjeun didjoeroeng lakoe, seug moe-
25 lang sarta rahajoe? 'Andjeun langkoeng
oeninga ka Abner poetra Ner teh; es-
toe pangdongkapna sĕdja ngagĕndam ka

andjeun, hajangeun njaho dina ka-loewar
andjeun sarĕng dina asoep andjeun, sa-
rĕng hajangeun njaho sadajana noe di-
26 pidamĕl koe andjeun. 'Toeloej Joab ka
loewar ti pajoeneun Dawoed, sarta ni-
tahan djalma njoesoel Abner; seg koe
eta teh Abner dibawa deui ti soemoer
Sira; tatapi Dawoed mah teu oeninga-
27 eun. 'Barang Abner geus dongkap deui
ka Hebron, koe Joab dibawa njingkoer
ka tĕngah lawang nagara, padjar dek
sasaoeran djeung Abner di noe djĕmpe;
pek Abner di dinja [d] koe Joab ditoeblĕs
kana beuteung, toeloej maot, [e] naoer
28 gĕtih Asahel saderekna. 'Barang Dawoed
ngadangoe warta sanggeusna ti dinja,
pok ngalahir: Kami djeung karadjaän
kami teu dosa pajoeneun Pangeran sa-
lalanggĕngna ka gĕtih Abner poetra Ner.
29 'Sing malik ka diri Joab djeung ka
saeusi-imah bapana, sarta saeusi-imah
Joab teh oelah aja noe pikapĕnggĕleun
tina bĕngang, tina kasakit lepra, tina [f]
koendang iteuk, tina roeboeh koe pĕ-
dang, atawa tina kakoerangan hakan.
30 'Eta kitoe Joab djeung Abisai saderekna
maehan Abner, tina hal Abner maehan
Asahel saderekna, di Gibon, basa pĕrang
teja. *a* 1 Sam. 18 : 8, 16. *b* 1 Bab. 12 : 29. *c* 1 Radj. 11 : 37. *d* p. 20 : 10. *e* p. 2 : 23. *f* 2 Moesa 21 : 19.
31 Tidinja Dawoed ngalahir ka Joab
djeung ka sakabeh djalma noe ngareu-
djeungan: [a] Geura pada njosoëk papa-
kean maraneh, djeung koedoe pada di-
samping karoeng, bari seg pada aloek-
aloekan ti heulaeun Abner. Sarta radja
32 Dawoed ngiringkeun pasaran. 'Toeloej
Abner dikoeboer di Hebron; [b] sarta radja
sĕgrak-sĕgroek nangis bari ngadĕgan
koeboeran Abner; kitoe deui djalma-
33 djalma tjareurik sakabeh. 'Malah radja
ngadamĕl hidji njanjian nalangsa tina
hal Abner, lahirna: Na Abner teh maot
34 sapĕrti paeh djalma boeroeng? 'Leungeun
sampejan hanteu dibarogod, djeung soe-
koe sampejan hanteu njandang rante;
ngadjoprak sampejan kawas noe ngadjo-
prak di hareupeun djalma goreng. Seug
djalma-djalma mingkin rosa njeungtjeu-
35 rikan Abner. 'Tidinja datang sakabeh
djalma, Dawoed dihatoeranan toewang,
keur beurang keneh; tatapi Dawoed
soempah, lahirna: Moegi kami koe Allah
didamĕl kijeu sarta diwoewoehan kijeu,
lamoen kami [c] memeh soeroep panon-
poë ngasaän roti atawa naon-naon oge!
36 'Geus waspada sakabeh djalma, sarta
pangrasana hade; naon bae dadamĕlan
radja, koe pangrasa sakabeh djalma hade
37 pisan. 'Sarta geus kaharti koe sakabeh
djalma djeung koe sabangsa Israil dina
poë eta, lain ti radja pĕrkara maehan
38 ka Abner poetra Ner teh. 'Tidinja radja
ngalahir ka abdi-abdina: Lamoen ma-
raneh teu njaho, noe ngadjoprak poë
ijeu teja [d] hidji kapala, toer djalma gĕde
39 di Israil. 'Ari kami teh ajeuna leuleus,
halta geus dilisahan djadi radja; dĕmi
eta djalma-djalma, [e] anak Sĕroeja teja
mah, hareuras ti batan kami. [f] Pange-
ran noe pimalĕseun ka noe migawe go-
reng, noeroetkeun sakoemaha kagore-
nganana. *a* p. 1 : 11. *b* 1 Sam. 30 : 4. *c* p. 1 : 12. *d* 1 Sam. 26 : 15. *e* p. 2 : 18. *f* 1 Sam. 25 : 23; 1 Radj. 2 : 5, 6.

## PASAL 4.

Mangsa [Isboset] poetra Saoel ngada-
ngoe warta, jen Abner geus maot di
Hebron, seug pananganana [a] ngeplek,
djeung sakabeh oerang Israil pada njĕ-
2 blak. 'Ari [Isboset] poetra Saoel teh
kagoengan doewa djalma, noe djadi
kapala barisan; ngaran noe hidji Baäna,
ari ngaran noe hidji deui Rekab; doe-
wanana anak Rimon, oerang Berot, ka-
asoep anak-poetoe Binyamin; karana
3 Berot ge kabilang ka Binyamin. 'Ari
oerang Berot teh pada ngĕntjoel ka Gi-
taim, toeloej ngoembara di dinja tĕpi
4 ka mangsa ajeuna. 'Djeung deui Jona-
tan poetra Saoel teja kagoengan hidji
poetra lalaki, kemper soekoena; lima
taoen oemoerna basa datang bedja ti
Jisrel [b] hal Saoel djeung Jonatan teja;
pek ditjokot koe ĕmbanna, dibawa ka-
boer; ari geus kitoe, keur roesoeh ka-
boer, seg moerangkalih teh ragrag, toe-
loej ngempor; ari djĕnĕnganana Mĕpi-
5 boset. 'Dĕmi eta anak Rimon, oerang
Berot, nja eta Rekab djeung Baäna teja,
hidji mangsa laleumpang, toeloej ara-
soep ka gĕdong Isboset, wantji panas
poëna, keur andjeunna koelĕm dina pa-
6 djoewaran, waktoe tĕngah poë. 'Boes
arasoep, nĕpi ka tĕngah gĕdong, poera-
poera dek njokot tarigoe; djĕblos Isbo-
set ditoeblĕs kana lamboet; heug Rekab

7 djeung Baäna doeloerna maringgat. 'Ari
eta teh arasoepna ka gĕdong, waktoe
andjeunna keur ebog dina pasarean, di
djĕro kamar koelĕm, pek ditoeblĕs di-
paehan, bari seg ditilas mastakana; top
mastakana ditjokot, bral laleumpang
djalan [c] tanah lapang, ladjoe sapeupeu-
8 ting. 'Toeloej eta mastaka Isboset koe
doewaän teh disanggakeun ka Dawoed,
di Hebron, bari aroendjoekan kijeu ka
radja: Noen, ijeu teh sirah Isboset anak
Saoel, satroe andjeun, anoe ngarah pati
andjeun; djadi goesti sang radja dintĕn
ijeu koe Pangeran geus dipaparin balĕ-
san ti Saoel sarĕng ti toeroenanana.
9 'Ngawalon Dawoed ka Rekab djeung ka
Baäna doeloerna, anak Rimon, oerang
Berot teja, kijeu lahirna ka darinja:
Dĕmi djoemĕnĕnging Pangeran, [d] noe
geus ngaleupaskeun njawa kami ti sa-
10 kabeh kasoesahan! 'basana aja noe be-
bedja ka kami, pokna: Saĕnjana, Saoel
maot, ari pangrasana mawa bedja ngeu-
nah, nja eta koe kami ditangkĕp, [e] sarta
dipaehan di Siklag, asoep koe kami di-
11 bere boeroehan mawa bedja: 'komo
teuing lamoen aja djalma doraka mae-
han djalma noe bĕnĕr, di djĕro boemina,
dina pasareananana; na ajeuna gĕtihna
koe kami [f] moal dipenta ti leungeun
maraneh, sarta maraneh koe kami di-
12 euweuhkeun tina boemi? 'Toeloej Da-
woed [g] marentah ka baroedjang, pek
djalma teja koe eta diparaehan sarta di-
potongan leungeun-soekoena, ari awakna
digarantoeng sisi empang di Hebron.
Dĕmi mastaka Isboset ditjokot, bari toe-
loej dikoeboer [h] dina koeboeran Abner,
di Hebron teja.

*a* Jĕs. 13 : 7. *b* 1 Sam. 31 : 6. *c* p. 2 : 29. *d* 1 Sam. 26 : 24. *e* p. 1 : 15. *f* 5 Moesa 19 : 13. *g* p. 1 : 15. *h* p. 3 : 32.

## PASAL 5.

Tidinja [a] sakabeh kaom Israil ngada-
reuheusan ka Dawoed, ka Hebron;
seug aroendjoekan, kijeu pioendjoekna:
Salĕrĕsna, simkoering sadaja [b] satoelang-
2 sadaging sarĕng andjeun. 'Dalah ka
pĕngkĕr ge, basa Saoel ngaradjaän ka
simkoering teja, nja andjeun [c] noe sok
ngaloewarkeun sarĕng ngalĕbĕtkeun Is-
rail. Sarawoeh Pangeran nimbalan ka
andjeun kijeu teja: Andika [d] noe pi-
ngangoneun oemat kami Israil, sarta
andika [e] noe pidjadieun gĕgĕdoeg, njĕkĕl
3 Israil. 'Kitoe sadajana kokolot Israil
ngadareuheusan ka radja, ka Hebron;
sarta radja Dawoed ngadamĕl pĕrdjang-
djian ka darinja di Hebron, di pajoe-
neun Pangeran; geus kitoe Dawoed [f]
pada ngalisahan, didjĕnĕngkeun radja,
4 njangking Israil. 'Ari joeswa Dawoed,
mangsa djadi radja teh, tiloe poeloeh
taoen; [g] opat poeloeh taoen ngaradja-
5 anana. 'Di Hebron andjeunna ngara-
djaän ka Joeda toedjoeh taoen gĕnĕp
boelan, ari di Jĕroesalem andjeunna
ngaradjaän ka sabangsa Israil djeung
Joeda tiloe poeloeh tiloe taoen.

*a* 1 Bab. 11 : 1. *b* 1 Moesa 29 : 14. *c* 1 Sam. 18 : 13, 16. *d* p. 7 : 7. *e* 1 Sam. 13 : 14. *f* 1 Sam. 16 : 13; p. 2 : 4. *g* 1 Radj. 2 : 11.

6 Tidinja radja angkat ka Jĕroesalem,
njandak djalma-djalmana, ngaroeroeg
ka oerang Jĕboes, [a] priboemi tanah eta.
Dĕmi eta teh ngaromong ka Dawoed,
kijeu pokna: Andjeun moal asoep ka
dijeu, anggoer dioendoerkeun koe noe
mĕrĕm djeung koe noe ngempor; tĕ-
gĕsna: Dawoed moal asoep ka dijeu.
7 'Parandene Dawoed meunangkeun ben-
teng Sion; nja eta teh dajeuh Dawoed.
8 'Sarta Dawoed dina poë harita ngala-
hir kijeu: [b] Saha-saha ngelehkeun oerang
Jĕboes, sing nĕmpoeh kana pantjoeran,
sarta ka noe ngempor djeung noe mĕ-
rĕm, noe djadi kageuleuh hate Dawoed.
Kitoe noe matak sok aja noe njĕboet:
Noe mĕrĕm djeung noe ngempor moal
9 asoep ka imah. 'Tidinja Dawoed linggih
di djĕro eta benteng, sarta disĕboetkeun
dajeuh Dawoed. Djeung koe Dawoed di-
pidamĕl sakoerilingna, ti sĕmĕt Milo
10 ka-djĕrokeun. 'Ari Dawoed teh [c] beuki
lila beuki agoeng; karana Pangeran, Al-
lah sawadya-balad, njarĕngan ka an-
djeunna.

*a* Jos. 15 : 63. *b* 1 Bab. 11 : 6. *c* p. 3 : 1.

11 Tidinja [a] Hiram, radja Tiroes, miwa-
rangan djalma ka Dawoed, sarta ngin-
toenkeun kai poetri, djeung taroekang
kai, sarta taroekang tembok; seg eta
teh njarijeun hidji gĕdong linggihaneun
12 Dawoed. 'Sarta koe Dawoed geus ka-
hartos, jen andjeunna koe Pangeran di-
tĕtĕpkeun djadi radja, njangking Israil,
sarta jen karadjaänana koe Pangeran
didjoengdjoengkeun, koe karana Israil
oematna.

*a* 1 Bab. 14 : 1.

13 Djeung Dawoed [a] kagoengan deui pa-
rĕkan sarta geureuha ka oerang Jĕroe-

salem, sanggeus andjeunna soemping ti
Hebron; djeung Dawoed kagoengan deui
14 poetra pamĕgĕt sarta poetra istri. 'Nja
ijeu djĕnĕnganana noe diowokeun pikeun
Dawoed di Jĕroesalem: [b] Samoea, Sobab,
15 Natan djeung Soeleman; 'Ibhar, Elisoea,
16 Nepeg djeung Japia; 'Elisama, Eljada
sarta Elipelet. *a* 5 Moesa 17:17. *b* 1 Bab. 3:5.
17 [a] Barang oerang Pĕlisti geus ngadarenge
bedja, jen Dawoed dilisahan didjĕnĕngkeun
radja, njangking Israil, toeloej
sakabeh oerang Pĕlisti moeroeboel,
dek manggihan Dawoed. Ari Dawoed
geus meunang warta, toeloej loengsoer
18 ka djĕro benteng. 'Ana geus daratang
oerang Pĕlisti teh, wani majakpak di
19 lĕbak Rĕpaim. 'Tidinja Dawoed [b] naros
ka Pangeran, kijeu pihatoerna: Sae simkoering
indit, mĕrangan ka oerang Pĕlisti?
koemaha koe andjeun bade dipaparinkeun
ka leungeun simkoering? Ari
timbalan Pangeran ka Dawoed: Seg bae
indit; karana oerang Pĕlisti teh tangtoe
koe kami diselehkeun ka leungeun maneh.
20 'Gantjang Dawoed angkat [c] ka
Baäl-Pĕrasim, seg koe Dawoed disabĕtan
di dinja. Pok Dawoed ngalahir:
Moesoeh kami koe Pangeran dibĕdahkeun
di hareupeun kami, sapĕrti bĕdah
tjai; kitoe noe matak eta ĕnggon koe
21 andjeunna dingaranan Baäl-Pĕrasim.'Ari
koe oerang Pĕlisti brahalana ditaringgalkeun
di dinja, [d] seug ditjokot koe
Dawoed djeung koe djalma-djalmana.

*a* 1 Bab. 14:8. *b* 1 Sam. 30:8. *c* Jĕs. 28:11. *d* 1 Bab. 14:12.

22 Tidinja oerang Pĕlisti ngaboeroeboel
deui, wani majakpak deui di lĕbak Rĕ-
23 paim. 'Toeloej Dawoed naros ka Pangeran;
ari timbalanana: Maneh oelah
madjoe; nja koedoe dikoerilingan ka
toekangeunana, sing ngadatangan ka
24 darinja ti pĕlĕbah tangkal baka. 'Ari
geus kitoe, samangsa maneh ngadenge
sora koekoeroesoekan dina poetjoekpoetjoek
tangkal baka teh, didinja maneh
sing gasik; karana didinja Pangeran
boedal ti heulaeun maneh, kĕrsa ngagĕboeg
ka pasanggrahan oerang Pĕlisti.
25 'Prak Dawoed midamĕl kitoe, sakoemaha
timbalan Pangeran ka andjeunna
teja; pek oerang Pĕlisti disabĕtan ti
sĕmĕt Geba tĕpi ka maneh datang ka
Geser.

## PASAL 6.

Tidinja Dawoed [a] ngoempoelkeun deui
sakabeh djalma beunang mĕting di
2 Israil, aja tiloe laksa djalma. 'Toeloej
dangdan, bral Dawoed angkat djeung
sakabeh djalma noe ngiring, ti Baäle-Joeda,
kĕrsana nginditkeun ti dinja pĕti
Allah teja, ĕnggon njambat kana Padjĕnĕngan,
nja eta padjĕnĕngan Pangeran
sawadya-balad, [b] noe linggih
dina moekarabin, dina loehoer eta.
3 'Seug pĕti Allah teh ditoempangkeun
[c] kana padati weuteuh, dibawa [d] ti
djĕro imah Abinadab, noe dina pasir
teja; sarta Oesa djeung Ahio, pada poetra
Abinadab, noe nganteurkeun eta
4 padati weuteuh. 'Dibawana ti djĕro imah
Abinadab, noe dina pasir teh, katoet
pĕti Allah teja, sarta Ahio leumpang
5 ti heulaeun pĕti. 'Dĕmi Dawoed barĕng
sakabeh anak-poetoe Israil pada raramean
pajoeneun Pangeran, make saroepaning
tatabeuhan kai djamoedjoe,
djeung make katjapi, tjĕlĕmpoeng, tĕrĕ-
6 bang, kĕkĕtjrek djeung tjetjempres. 'Barang
darongkap ka pangirikan Nakon,
[e] pek Oesa njodorkeun leungeun ka pĕti
Allah teh, ditjĕkĕlan, sabab sapina la-
7 boeh. 'Seug Pangeran djadi bĕndoe ka
Oesa, sarta koe Allah digĕboeg di dinja
tina eta kasalahan; hos paeh di dinja
8 lĕbah pĕti Allah.'Toeloej Dawoed ngangrĕs,
doemeh Oesa teh koe Pangeran disambĕr
wani beulah; sarta eta ĕnggon
koe andjeunna disĕboetkeun: Peres-Oesa,
9 tĕpi ka mangsa ajeuna. 'Djeung Dawoed
sijeuneun koe Pangeran dina poë eta;
ari lahirna: Koemaha pĕti Pangeran
10 teh pidatangeunana ka kami? 'Sarta
Dawoed geus teu kĕrsaeun ngalihkeun
pĕti Pangeran ka andjeunna, ka [f] dajeuh
Dawoed; seug bae koe Dawoed
ditoenda ka imah Obed-Edom, oerang
11 Gat. 'Toeloej pĕti Pangeran teh ngĕnggon
di imah Obed-Edom, oerang Gat
teja, meunang tiloe boelan; [g] sarta Pangeran
ngabĕrkahan ka Obed-Edom
12 djeung ka saeusi-imahna. 'Tidinja aja
noe ngoeninga ka radja Dawoed, kijeu
pioendjoekna: Noen, imah Obed-Edom
teja sarĕng sagagadoehanana dibĕrkahan
koe Pangeran tina pĕrkawis pĕti Allah.
Toeloej Dawoed angkat, seug pĕti Allah

teh diinditkeun deui ti imah Obed-Edom
ka dajeuh Dawoed, nganggo kaboenga-
13 han. 'Ari geus kitoe, satijap-tijap noe
ngagotong pĕti Pangeran teh geus meu-
nang gĕnĕp lengkah, pek Dawoed ngoer-
bankeun hidji sapi djeung hidji sato beu-
14 nang ngalĕbĕng. 'Sarta Dawoed adjroeg-
adjroegan sakoewat-koewat pajoeneun
Pangeran, djeung Dawoed nganggo epod
15 lawon bodas dibeulitan. 'Kitoe Dawoed
djeung saänak-poetoe Israil ngadjadjap-
keunana pĕti Pangeran, make soesoe-
rakeun djeung make sora sangkakala.
16 'Dĕmi geus kitoe, barang pĕti Pangeran
teh dongkap ka dajeuh Dawoed, eta
Mikal poetra Saoel teja mĕlong tina
djandela, ningali radja Dawoed keur
djidjingklak sarta adjroeg-adjroegan pa-
joeneun Pangeran; seug Mikal teh tjoewa
17 ka andjeunna di djĕro manahna. 'Toe-
loej pĕti Pangeran teh diasoepkeun,
diteundeun ka piĕnggoneunana [h] di tĕ-
ngah-tĕngah himah, beunang Dawoed ma-
sangkeun pikeun eta. Pek Dawoed ngoer-
bankeun koerban doeroekan djeung koer-
ban panarima ka pajoeneun Pangeran.
18 'Saparantos Dawoed ngoerbankeun koer-
ban doeroekan djeung koerban panarima
teh, [i] seug andjeunna ngabĕrkahan ka
djalma-djalma, njĕbat padjĕnĕngan Pa-
19 ngeran sawadya-balad. 'Sarta andjeunna
ngabagi ka sakabeh djalma, ka oerang
Israil mangpirang-pirang, lalaki djeung
awewe, ka hidji-hidji djalma roti sasiki
djeung laoek sakeureut, sarta kismis
sagoeroentoel. Toeloej sakabeh djalma
20 pada moelang saimah-saimahna. 'Geus
kitoe Dawoed moelih, kĕrsa ngabĕrka-
han ka saeusi-boemina. Djol Mikal poe-
tra Saoel teh ka loewar mapagkeun Da-
woed, sarta mihatoer: Euleuh! radja
Israil moelja tĕmĕn poë ijeu, da diwoe-
woeda poë ijeu di hareupeun panon
eusi-imah abdi-abdina, sapĕrti djalma
teu poegoeh ditarandjang hanteu era.
21 'Dĕmi lahiran Dawoed ka Mikal: Da di
pajoeneun Pangeran, anoe milih diri ka-
oela, dileuwihkeun ti rama njai sarta
ti saeusi-boemina, [j] dikĕrsakeun kaoela
teh djadi gĕgĕdoeg, njangking oemat
Pangeran, nja njangking Israil; mana
kaoela sĕdja raramean di pajoeneun Pa-
22 ngeran. 'Sarta kaoela sĕdja ngahinakeun
diri keneh alah batan tadi, djeung sĕdja
boga rasa diri teh handap; dĕmi reu-
djeung eta eusi-imah, anoe disaoerkeun
koe njai teja, nja djeung eta kaoela
23 hajang dimoeljakeun teh. 'Ari Mikal poe-
tra Saoel teja teu kagoengan poetra
tĕpi ka mangsana poepoes. *a* 1 Bab. 13 : 5.
*b* 2 Moesa 25 : 22. *c* 1 Sam. 6 : 7. *d* 1 Sam. 7 : 1.
*e* 1 Bab. 13 : 9. *f* p. 5 : 9. *g* 1 Bab. 13 : 14. *h* 1 Bab.
15 : 1; 16 : 1. *i* Jos. 22 : 6; 1 Radj. 8 : 55. *j* p. 5 : 2.

## PASAL 7.

Ari geus kitoe, [a] mangsa radja ling-
gih di djĕro gĕdongna, sarta an-
djeunna koe Pangeran geus dipaparin
reureuh ti sakabeh moesoehna noe di
2 sakoeriling, 'pok radja ngalahir ka nabi
Natan: Tingali atoeh, kaoela ngĕnggon
dina gĕdong [b] kai poetri, dĕmi pĕti
Allah mah ngĕnggonna [c] di djĕro koe-
3 lamboe bae. 'Pihatoer Natan ka radja:
Sadajana noe dina manah andjeun, soe-
mangga prak bae pidamĕl; karantĕn
Pangeran noe njarĕngan ka andjeun.
4 'Dĕmi geus kitoe, dina peuting harita
seug aja pangandika Pangeran ka Na-
5 tan, kijeu pangandikana: 'Geura bral,
popojankeun ka abdi kami, ka Dawoed:
Kijeu timbalan Pangeran: Naha maneh
ka kami sĕdja mangnjijeunkeun gĕdong
6 baris kami linggih? 'Mapan kami [d] han-
teu linggih dina gĕdong, ti poëan oerang
Israil koe kami diinditkeun ti Mĕsir
tĕpi ka poë ajeuna; ĕnjana kami teh
idĕr-idĕran dina himah djeung dina [e]
7 balandongan bae. 'Sapandjang kami idĕr-
idĕran djeung sakabeh oerang Israil teh,
naha kami aja pangandika sakĕtjap ka
salah-sahidji kaom Israil, noe koe kami
dipiwarang [f] ngangon oemat kami Israil
teja, pangandika kijeu: Koe naon kami
koe maraneh teu dipangnjijeunkeun gĕ-
8 dong kai poetri? 'Mana ajeuna maneh
koedoe kijeu nja mopojan ka abdi kami
Dawoed: Kijeu timbalan Pangeran sa-
wadya-balad: [g] Maneh koe kami geus
ditjokot ti pangangonan, ti toekangeun
domba, soepaja djadi gĕgĕdoeg, njĕkĕl
9 oemat kami, nja njĕkĕl Israil; 'sarta
kami [h] geus njarĕngan ka maneh ka
mana bae maneh nja leumpang, djeung
sakabeh moesoeh maneh koe kami geus
dibasmi ti hareupeun maneh; toer ma-
neh koe kami geus dipangdamĕlkeun
[i] ngaran sohor, sapĕrti ngaran djalma

10 galĕde di boemi. 'Djeung deui kami geus
njadangkeun ĕnggon pikeun oemat kami
Israil; seug eta teh koe kami [j] dipĕlak,
sina matoeh dina pĕrnahna, oelah koe-
mĕlab-koemĕlab deui, sarta oelah disoe-
kĕrkeun deui koe djalma goreng, tjara
11 baheula-bihari, 'djeung sapĕrti tina
mangsa kami ngĕrsakeun aja hakim,
njĕkĕl oemat kami Israil teja. Ari ma-
neh koe kami geus dipaparin reureuh
ti sakabeh moesoeh maneh. Malah Pa-
ngeran maparin njaho ka maneh, jen
maneh koe Pangeran rek dipangdamĕl-
12 keun imah. 'Dimana geus djĕdjĕg oemoer
maneh, sarta maneh [k] geus sasarean
reudjeung karoehoen maneh, eta kami
[l] rek ngadĕgkeun toeroenan maneh pan-
deurieun maneh, anoe pibidjileun ti awak
maneh, sarta rek nĕtĕpkeun karadja-
13 anana. 'Nja eta [m] noe bakal njijeun gĕ-
dong pikeun djĕnĕngan kami, sarta korsi
karadjaänana koe kami rek disina tĕtĕp
14 salalanggĕngna. 'Kami [n] noe bakal pi-
ramaeunana, ari eta bakal poetra kami;
[o] oepama milampah bengkok, koe kami
rek dilara-lara koe panggĕboeg djalma
15 djeung koe pamĕpĕrih anak Adam. 'Ta-
tapi kaäsihan kami moal pĕgat ka ma-
nehanana, [p] sapĕrti dipĕgatkeunana koe
kami ka Saoel, noe koe kami dising-
16 kirkeun ti hareupeun maneh teja. 'Sa-
tĕgĕsna bangsa maneh djeung karadjaän
maneh pitĕtĕpeun salalanggĕngna di ha-
reupeun maneh; korsi maneh pipageu-
17 heun salalanggĕngna. 'Toeloej Natan ha-
toeran kitoe ka Dawoed, noeroetkeun
sadajana pangandika eta, sarta tĕroes
satitingalian noe tadi teja.

*a* 1 Bab. 17. *b* p. 5 : 11. *c* p. 6 : 17. *d* 1 Radj. 8 : 16. *e* 2 Moesa 26 : 1. *f* p. 5 : 2. *g* 1 Sam. 16 : 11. *h* p. 8 : 6, 14. *i* 1 Bab. 14 : 17. *j* 2 Moesa 15 : 17. *k* 5 Moesa 31 : 16. *l* 1 Radj. 8 : 20. *m* 1 Radj. 5 : 5. *n* Djab. 89 : 27; Ibr. 1 : 5. *o* Djab. 89 : 33. *p* 1 Sam. 15 : 23, 26.

18 Tidinja radja Dawoed lĕbĕt, seug man-
do ka pajoeneun Pangeran, bari oen-
djoekan kijeu: Noen Goesti Pangeran!
[a] saha simkoering, sarĕng nahaon bangsa
simkoering, doemoegi simkoering koe
19 andjeun didongkapkeun ka dijeu? 'Doepi
pĕrkawis kitoe koe andjeun dimanah
saeutik keneh, noen Goesti Pangeran;
da andjeun malah-malah milahirkeun
pĕrkawis bangsa abdi gamparan anoe
tĕbih ka pajoenna, sarĕng nja eta teh
papakon ka manoesa, noen Goesti Pa-
20 ngeran! 'Sarĕng Dawoed bade oendjoe-
kan naon deui ka andjeun? da andjeun
langkoeng oeninga ka abdi gamparan,
21 noen Goesti Pangeran! 'Tina sabab pa-
ngandika andjeun, sarĕng noemoetkeun
manah andjeun, noe mawi andjeun nga-
damĕl eta saniskantĕn noe aragoeng,
22 pikeun diwartakeun ka diri abdi. 'Koe
pĕrkawis eta andjeun teh agoeng, noen
Pangeran Allah; karantĕn taja noe nan-
dingan ka andjeun, sarĕng taja deui
Allah djawi ti andjeun, noemoetkeun
saniskantĕn noe koe abdi sadaja ka-
23 koeping. 'Sarĕng [b] bangsa mana di boe-
mi anoe sapĕrtos oemat andjeun, sapĕrtos
Israil, anoe koe Allah disoempingan, di-
leupaskeun didamĕl oemat andjeunna,
sarĕng [c] kĕrsa ngamashoerkeun padjĕnĕ-
nganana, sarawoeh kĕrsa ngadamĕl pi-
keun maraneh eta pĕrkawis noe ara-
goeng, toer matak sijeun, nja ka tanah
andjeun, di hareupeun oemat andjeun,
kenging andjeun ngaleupaskeun ti Mĕ-
sir bade andjeun, [da ngadjongklokkeun]
bangsa-bangsa kapir katoet aällahanana
24 teja? 'Sarĕng andjeun geus njajagikeun
oemat andjeun Israil, bade oemat an-
djeun salalanggĕngna; toer andjeun, Pa-
25 ngeran! geus djoemĕnĕng Allahna. 'Ari
ajeuna, noen Pangeran Allah! eta pa-
ngandika, noe koe andjeun diandikakeun
pĕrkawis diri abdi sarĕng pĕrkawis bang-
sana teja, moegi-moegi dijakinkeun sala-
langgĕngna, sarĕng moegi ngadamĕl sa-
26 koemaha pangandika andjeun teja.'Kala-
jan padjĕnĕngan andjeun moegi diagoeng-
keun salalanggĕngna, sina pada njarĕ-
boet: Pangeran sawadya-balad djoemĕ-
nĕng Allah Israil; sarĕng bangsa abdi
gamparan Dawoed bade tĕtĕp di pajoe-
27 neun andjeun. 'Karantĕn andjeun, noen
Pangeran sawadya-balad, Allah Israil!
geus ngebrehkeun ka diri abdi, kijeu pa-
ngandika: Maneh koe kami rek dipang-
damĕlkeun imah; kitoe noe mawi abdi
gamparan koemapoeroen nĕnĕda ka an-
28 djeun ijeu panĕda.'Ari ajeuna, noen Goesti
Pangeran! andjeun teja Allah, sarĕng pa-
ngandika andjeun satoehoe, kalajan an-
djeun geus ngadjangdjikeun ka diri abdi
29 eta kasaean noe bijeu. 'Mawi ajenna
moegi ngĕrsakeun ngabĕrkahan ka bang-
sa diri abdi, soepaja tĕtĕp salalanggĕngna

di pajoeneun andjeun; karantěn andjeun,
noen Goesti Pangeran! anoe ngandika,
sarěng koe běrkah andjeun bangsa diri
abdi tinangtos kaběrkahan salalang-
gěngna. *a* 1 Sam. 18 : 18. *b* 5 Moesa 4 : 7. *c* Jěs. 63 : 12.

## PASAL 8.

Ari geus kitoe, [a] sanggeusna ti dinja toe-
loej Dawoed ngelehkeun oerang Pě-
listi, sarta pada ditoendoekkeun; ari
kadali indoeng nagara koe Dawoed di-
rěboet ti leungeun oerang Pělisti.
*a* 1 Bab. 18 : 1.
2 Djeung deui Dawoed [a] ngelehkeun
oerang Moab, sarta eta dioekoer koe
tali, pětana disina ngarěděng dina ta-
neuh; ari ngoekoerna teh, doewa oe-
koeran baris dipaehan, saoekoeran djě-
djěg baris dihiroepan. Djadi oerang Moab
teh pada ngawoela ka Dawoed, njang-
gakeun pangabakti. *a* 1 Sam. 14 : 47.
3 Kitoe deui Dawoed ngelehkeun Hadad-
Eser poetra Rěhob, radja [a] Soba, eu-
keur di djalan, sědja ngaděgkeun deui
4 kawasana di tji Prat. 'Sarta balana aja
noe dibeunangkeun koe Dawoed, sare-
boe toedjoeh ratoes toekang toempak
koeda, djeung doewa laksa djalma ba-
darat; [b] ari sakabeh koeda kareta koe
Dawoed dibadjegan, ngannjesakeun baris
saratoes kareta. *a* 1 Sam. 14 : 47; Djab. 60 : 2.
*b* Jos. 11 : 6.
5 Tidinja datang oerang Sam ti Dam-
sik, sědja ngabantoe ka Hadad-Eser,
radja Soba teja; pek oerang Sam teh koe
Dawoed diělehkeun, doewa laksa doewa
6 reboe djalma noe kasamboet. 'Toeloej
Dawoed neundeun patrol di Sam, nja
eta di Damsik; djadi oerang Sam teh
pada ngawoela ka Dawoed, njanggakeun
pangabakti. [a] Sarta Dawoed koe Pange-
ran disalamětkeun, ka mana bae ang-
7 katna. 'Djeung deui Dawoed njandak [b]
kěpěng ěmas, oeroet abdi Hadad-Eser
8 teja, ditjandakna ka Jěroesalem. 'Sarta
ti Betah djeung ti Berotai, nagara Ha-
dad-Eser, radja Dawoed njandak tam-
baga loba katjida. *a* p. 7 : 9. *b* 1 Radj. 10 : 16.
9 Ari Toi, radja Hamat, meunang bedja
jen sakabeh balad Hadad-Eser koe Da-
10 woed geus diělehkeun, 'toeloej Toi nga-
djoeroengkeun Joram poetrana ka radja
Dawoed, sina naros ka andjeunna sa-
lamět hanteuna, djeung sina njangga-
keun kawiloedjěngan ka andjeunna, koe
doemeh andjeunna měrangan ka Hadad-
Eser sarta datang ka diělehkeun; karana
Hadad-Eser teh sok měrangan ka Toi.
Djeung Joram teh mawa barang sipat
perak, barang sipat ěmas, sarta barang
11 sipat tambaga. 'Eta oge koe radja Da-
woed toeloej disoetjikeun bade ka Pa-
ngeran, ditambahkeun kana ěmas-perak
noe ěnggeus disoetjikeun, beunang ti
sakabeh bangsa noe geus ditaloekkeun;
12 'nja eta ti Sam, ti Moab, [a] ti oerang
Amon, ti oerang Pělisti sarta ti Ama-
lek, kitoe deui djarahan ti Hadad-Eser
poetra Rěhob, radja Soba teja.
*a* p. 11 : 1; 12 : 30.
13 Djeung deui Dawoed midamĕl anoe
matak mashoer, eukeur moelih mantas
ngelehkeun oerang Sam teja; [a] nja [nge-
lehkeun oerang Edom] di lěbak Oejah;
salaksa dalapan reboe noe kasamboet.
14 'Toeloej andjeunna di tanah Edom neun-
deun patrol; di satanah Edom neundeun-
na patrol; djadi sabangsa Edom pada
ngawoela ka Dawoed. Sarta Dawoed
koe Pangeran disalamětkeun, ka mana
bae angkatna. *a* 1 Bab. 18 : 12; Djab. 60 : 2.
15 Djadi Dawoed teh ngaradjaän ka sa-
bangsa Israil, sarta ngalampahkeun kaä-
dilan djeung kaběněran ka sakabeh raha-
16 jatna. 'Ari Joab poetra Sěroeja teja [a]
njangking balad, sarta Josapat poetra
17 Ahiloed djadi papatih; 'ari Sadok poe-
tra Ahitoeb djeung Ahimelek poetra
Abjatar djaradi panghoeloe, sarta Sěraja
18 noe djadi mantri toelis. 'Djeung deui
Běnaja poetra Jojada njěkěl djoeroe
kětok djeung djoeroe loempat; sarta
poetra Dawoed noe paměgět pada djadi
kaparěk. *a* p. 20 : 23; 1 Bab. 18 : 15.

## PASAL 9.

Hidji mangsa Dawoed ngalahir: [a] Koe-
maha aja keneh anoe kari bangsa
Saoel? moen aja kami sědja milampah
kahemanan ka dinja, koe karana Jona-
2 tan. 'Aja hidji djalma oeroet badega
bangsa Saoel, ngaranna Siba; eta seug
diala, dideuheuskeun ka Dawoed. Nga-
lahir radja ka dinja: Maneh teh Siba?
Wangsoelanana: Soemoehoen, abdi gam-
3 paran. 'Lahiran radja: Koemaha, geus teu
pisan aja djalma bangsa Saoel? moen
aja kami sědja milampah kahemanan

Allah ka dinja. Ari wangsoelan Siba
ka radja: Soemoehoen, [b] aja keneh hi-
dji poetra Jonatan, kemper sampeja-
4 nana. 'Lahiran radja ka Siba: Di mana
eta teh? Wangsoelan Siba ka radja:
Salĕrĕsna, aja di imah Makir anak
5 Amiël, di Lodĕbar. 'Tidinja Dawoed mi-
warangan, seug eta teh diala ti imah
Makir anak Amiël, ti Lodĕbar teja.
6 'Toeloej Mĕpiboset, poetra Jonatan, anoe
poetra Saoel teja, ngadeuheus ka Da-
woed; brĕk njoeoeh bari soedjoed. Nga-
lahir Dawoed: Mĕpiboset! Wangsoela-
7 nana: Noen, abdi gamparan. 'Lahiran
Dawoed ka dinja: Montong sijeun-sijeun;
karana kami tangtoe milampah kahe-
manan ka maneh, koe karana Jonatan,
rama maneh; djeung kami ka maneh
dek moelangkeun sakabeh lahan oeroet
Saoel, ejang maneh; sarta maneh sa-
lawasna bakal dahar djeung kami sa-
8 medja reudjeung. 'Dat njĕmbah Mĕpi-
boset, bari oendjoekan: Nahaon abdi
gamparan, doemoegi gamparan kĕrsa
majoen ka [c] andjing paeh sapĕrtos sim-
9 abdi? 'Tidinja radja njaoer Siba, oeroet
boedjang Saoel teja; seug dilahiran ki-
jeu: Saniskara banda oeroet Saoel djeung
oeroet sakabeh ahlina, koe kami geus
dibikeun ka anak djoeragan maneh.
10 'Koe maneh pangngoeroeskeun lahanna,
nja koe maneh, sarta koe anak-anak
djeung badega-badega maneh; ari hasilna
datangkeun, soepaja anak djoeragan ma-
neh boga rĕdjĕki, baris dahareunana;
djeung deui Mĕpiboset, anak djoeragan
maneh, [d] salawasna bakal dahar djeung
kami samedja reudjeung. Ari Siba teja
anakna lalaki lima wĕlas djeung doewa
11 poeloeh badegana. 'Pioendjoek Siba teh
ka radja: Sakoemaha timbalan goesti
sang radja ka abdi, nja kitoe pisan abdi
gamparan sĕdja ngalampahkeun. Sarĕng
Mĕpiboset teja, ana dahar sarĕng abdi
samedja reudjeung, disamikeun sarĕng
12 poetra radja. 'Ari Mĕpiboset teja boga
anak leutik sarta lalaki, ngaranna Mi-
ka. Djeung sakoer noe tjitjing dina imah
13 Siba, badega Mĕpiboset kabeh. 'Tidinja
Mĕpiboset tjalik di Jĕroesalem; karana
salawasna dahar djeung radja samedja
reudjeung. Sarta eta teh ngempor soekoe
doewanana.

*a* 1 Sam. 20 : 15. *b* p. 4 : 4. *c* p. 3 : 8; 16 : 9. *d* p. 19 : 28; 2 Radj. 25 : 29.

PASAL 10.

Ari geus kitoe, [a] sanggeusna ti dinja
toeloej radja oerang Amon maot,
sarta Hanoen poetrana noe ngaganti
2 djadi radja. 'Ngalahir Dawoed: [b] Kami
dek milampah kahemanan ka Hanoen
poetra [c] Nahas, sapĕrti ramana bareto
milampah kahemanan ka kami. Seug
Dawoed miwarangan, kĕrsa ngalilipoer
ka dinja koe lantaran abdi-abdina, tina
katinggal koe ramana. Djol abdi Da-
woed teh daratang ka tanah oerang
3 Amon. 'Pok kapala-kapala oerang Amon
aroendjoekan ka Hanoen djoeraganana:
Naha pangraos andjeun eta Dawoed,
noe mawi ngoetoesan ka andjeun anoe
baris ngalilipoer teh, dek ngahormat
ka toewang rama? Lĕrĕsna mah Da-
woed teh noe mawi ngoetoesan eta ab-
dina ka andjeun, pambrihna ngadongdon
nagara, sĕdja lolongok, karĕpna nagara
4 dek dibalik. 'Toeloej eta abdi Dawoed
koe Hanoen ditarangkĕp, [d] pek ditjoe-
koeran godegna sabeulah, djeung papa-
keanana dikeureutan dina tĕngahna,
sĕrĕk biritna, bari seug dileupaskeun.
5 'Aja noe ngoeninga ka Dawoed; gantjang
Dawoed miwarangan anoe baris mapag
ka darinja; karana eta djalma pada
wirangeun katjida. Ari timbalan radja:
Tjaritjing bae di Jĕriho, tĕpi ka man-
djangan deui godeg maraneh, kakara
6 maraneh moelang. 'Ana oerang Amon
geus tarĕgĕseun, jen dirina [e] datang ka
dipikasĕngit koe Dawoed, seg oerang
Amon teh ngoetoesan, ngoelikeun ka
oerang Sam ti Bet-Rĕhob djeung ka
oerang Sam ti Soba, doewa laksa noe
badarat, kitoe deui ka radja Maäka sare-
boe djalma, sarta ka oerang Tob salaksa
7 doewa reboe djalma. 'Mangsa Dawoed
geus ngadangoe warta, gantjang andjeun-
na miwarang Joab djeung sabalad ka-
8 beh, sakoer djalma prawira. 'Toeloej
oerang Amon boedal, sarta natakeun
baris di hareupeun lawang nagara; ari
oerang Sam ti Soba djeung ti Rĕhob,
kitoe deui oerang Tob djeung oerang
9 Maäka teja misah, ajana di tĕgal. 'Ba-
rang katingali koe Joab, jen pĕrang teh
njanghareup ka andjeunna ti hareup
sarta ti toekang, toeloej mĕtingan ti
sakabeh djalma kapilih ti oerang Israil,
10 disanghareupkeun ka oerang Sam; 'ari

sesa bala diserenkeun ka leungeun Abi-
sai saderekna; seg ditatakeun, disang-
11 hareupkeun ka oerang Amon. 'Saoer
Joab: Oepama oerang Sam bĕdas ti ba-
tan kakang, koedoe adi noeloeng ka
kakang; sabalikna, oepama oerang Amon
bĕdas ti batan adi, kakang menreun
12 moeroe noeloeng ka adi. 'Sing tĕgĕr, [f]
sarta oerang sing galĕde hate tina sabab
bangsa oerang djeung tina sabab nagara-
nagara Allah oerang; djeung Pangeran
moegi ngadamĕl sakoemaha pihadeëu-
13 nana di pajoeneun andjeunna. 'Toeloej
Joab madjoe djeung bala noe ngareu-
djeungan, pek mĕrangan ka oerang Sam;
boer eta teh kalaboer ti hareupeunana.
14 'Barang katendjo koe oerang Amon, jen
oerang Sam teh kaboer, seg eta kitoe
deui kalaboer ti hareupeun Abisai, boes
arasoep ka djĕro nagara. Tidinja Joab
moelang ti oerang Amon, sarta dong-
kap deui ka Jĕroesalem. *a* 1 Bab. 19.
*b* p. 9 : 1. *c* 1 Sam. 11 : 1. *d* 3 Moesa 19 : 27.
*e* 1 Sam. 13 : 4. *f* 5 Moesa 20 : 1.

15 Dĕmi mangsa oerang Sam geus tarĕ-
gĕseun, jen dirina kadeseh di hareupeun
Israil, toeloej karoempoel deui sarere-
16 jana. 'Sarta [a] Hadar-Eser ngoetoes, nga-
boedalkeun oerang Sam noe di peun-
taseun bangawan; toeloej daratang ka
Helam; ari Sobak, kapala balad Hadar-
17 Eser, noe ti heulaeunana. 'Aja noe ngoe-
ninga ka Dawoed; seug Dawoed ngoem-
poelkeun sabala Israil kabeh, bral meun-
tas tji Jordan, toeloej dongkap ka
Helam. Gantjang oerang Sam teh tata-
baris, njanghareup ka Dawoed; dĕr mĕ-
18 rangan ka andjeunna. 'Toeloej oerang
Sam teh kaboer ti hareupeun Israil,
sarta bala Sam teh loba noe koe Da-
woed dipaehan, nja eta toedjoeh ratoes
kareta djeung opat laksa toekang toem-
pak koeda; samalah Sobak, kapala ba-
lad teja, kasamboet, paeh di dinja.
19 'Barang sakabeh radja, noe ngawoela ka
Hadar-Eser, geus tarĕgĕseun, jen dirina
kadeseh di hareupeun Israil, toeloej pada
ngahadean ka Israil djeung ngawoela ka
dinja. Sarta oerang Sam geus pada kapok
noeloeng ka oerang Amon. *a* p. 8 : 3.

## PASAL 11.

Dĕmi [a] geus kitoe, [b] mangsa ganti taoen,
keur oesoem radja-radja boedal, toe-
loej Dawoed miwarang Joab, sarta di-
bahanan abdi-abdina djeung sabala Is-
rail kabeh; tidinja eta ngaroeksakkeun
oerang Amon, sarta nagara Raba di-
kĕpoeng. Dĕmi Dawoed mah linggih di
2 Jĕroesalem. 'Ari geus kitoe, dina hidji
wantji sore Dawoed tanghi [c] ti pangkoe-
lĕmanana, seug angkat-angkatan dina
loehoer gĕdong radja; beh ti loehoer
gĕdong andjeunna ningali hidji istri keur
siram; sarta eta istri kaliwat geulis
3 roepana. 'Toeloej Dawoed miwarang
sarta mariksakeun eta istri. Aja noe
mihatoer: Salĕrĕsna eta teh Batseba
poetra Eliam, bodjo [d] Oeria, oerang Het.
4 'Tidinja Dawoed miwarangan djalma,
eta istri diala; ari geus dongkap ka
andjeunna, toeloej andjeunna ebog djeung
eta istri; (dĕmi eta teh mantas soe-
soetji [e] tina kanadjisanana;) bral moe-
5 lang ka boemina. 'Geus kitoe istri teh
njiram; toeloej ngadjoeroengkeun sarta
ngoeninga ka Dawoed, pioendjoekna:
6 Koering teh njiram. 'Tidinja Dawoed
miwarang ka Joab: Geura ka kami nitah
Oeria, oerang Het. Seg Oeria koe Joab
7 didjoeroengkeun ka Dawoed. 'Sadong-
kapna Oeria ka andjeunna, seug koe
Dawoed dipariksa Joab salamĕt han-
teuna, sarta bala salamĕt hanteuna, ki-
8 toe deui pĕrang salamĕt hanteuna. 'Geus
kitoe Dawoed marentah ka Oeria: Geura
toeroen ka imah maneh, sarta koembah
soekoe. Toeloej Oeria bidjil ti gĕdong
radja; bol panjoegoehan ti radja noe-
toerkeun ka manehanana ti pandeuri.
9 'Doeg Oeria ngĕdĕng dina lawang gĕ-
dong radja, reudjeung sakabeh abdi
goestina, sarta hanteu toeroen ka imah-
10 na. 'Aja noe ngoeninga ka Dawoed,
pioendjoekna: Noen, Oeria hanteu tjijos
toeroen ka imahna. Ngalahir Dawoed
ka Oeria: Maneh lain mantas ti djalan?
na koe naon maneh hanteu toeroen ka
11 imah? 'Wangsoelan Oeria ka Dawoed:
Noen, [f] pĕti teja, rawoeh Israil sarĕng
Joeda, pada ngĕnggon dina pondok, ki-
toe deui djoeragan koering Joab sarĕng
abdi-abdi goesti pada masanggrahan di
tĕgal; pikoemahaeun simkoering lĕbĕt
ka imah, baris njatoe-nginoem, sarĕng
baris ngĕdĕng djeung poen bodjo? Dĕmi
djoemĕnĕnging andjeun, [g] sarĕng dĕmi
djoemĕnĕnging njawa andjeun! hamo

12 pisan simkoering milampah kitoe. 'La-
hiran Dawoed ka Oeria: Tjitjing bae
di dijeu sapoë ijeu deui; isoekan maneh
koe kami didjoeroeng. Toeloej Oeria
tjitjing di Jĕroesalem poë eta djeung
13 isoekna. 'Tidinja Oeria koe Dawoed di-
saoer; seug dadaharan di pajoeneunana,
sarta nginoem, djeung disina mabok;
ari geus peuting seg bidjil, ngĕdĕng ka
pangheësanana barĕng djeung abdi-abdi
goestina, sarta hanteu toeroen ka imah-
14 na. 'Ari geus kitoe, wantji isoek Da-
woed njĕratan ka Joab; seg sĕratna
15 dikintoenkeun koe lantaran Oeria. 'Ari
oengĕlna sĕrat teh kijeu: Oeria teun-
deun di poetjoek, lĕbah pĕrang rosa;
toeloej oendoer ti toekangeunana, [h] sina
16 kasabĕt sarta paeh. 'Ari geus kitoe,
sanggeus Joab nilik ka eta nagara, seg
Oeria teh diteundeun dina ĕnggon, noe
koe Joab geus kaoeninga jen di dinja
17 aja djalma gagah. 'Toeloej oerang na-
gara eta boedal, gĕr pĕrang djeung Joab;
sarta bala teh, nja eta abdi-abdi Da-
woed, aja noe ngadjaloprak; malah Oeria,
18 oerang Het teja oge, paeh. 'Tidinja Joab
ngadjoeroengkeun, ngoeningakeun ka
Dawoed sakabeh hal pĕrkara pĕrang;
19 'sarta marentah ka djoeroengan, kijeu
parentahna: Lamoen maneh geus toe-
toep ngoendjoekkeun ka radja eta sa-
20 kabeh hal pĕrkara pĕrang, 'geus kitoe,
oepama radja djadi bĕndoe, sarta nga-
lahir ka maneh: Na koe naon maraneh
pĕrang teh deukeut teuing ka nagara?
karah maraneh teu ngarti, eta teh tang-
21 toe manah tina loehoer koeta? 'saha
noe maehan [i] Abimelek anak Jĕroebeset
teja? lain aja hidji awewe ninggang-
keun ka dinja hidji batoe panggilingan
tina loehoer koeta, seg paeh di Tebes?
naha maraneh mana deukeut teuing
kana koeta? - toeloej maneh koedoe oen-
djoekan kijeu: Malah abdi gamparan
22 Oeria, oerang Het teja oge, paeh. 'Bral
djoeroengan teh leumpang; geus datang,
seug ngoeningakeun ka Dawoed sakabeh
anoe matak manehanana dititah koe
23 Joab. 'Pihatoer djoeroengan teh ka Da-
woed: Sajaktosna, eta djalma barĕdas
ngoengkoelan koering sadaja; seug boe-
dal ka koering sadaja ka tĕgal; ladjĕngna
koe koering sadaja disĕdĕkkeun dongkap
24 ka hareupeun lawang nagara. 'Ladjĕng
toekang panah pada manah ka abdi
gamparan tina loehoer koeta, dongkap
ka abdi radja aja noe paraeh; samalah
abdi gamparan Oeria, oerang Het teja
25 oge, maot. 'Ngalahir Dawoed ka djoe-
roengan teh: Maneh koedoe mopojan
ka Joab kijeu: Ari hal pĕrkara teja
sampejan oelah boga rasa teu ngeunah,
karana pĕdang teh [j] ngahakanna ka
dijeu ka ditoe; sing rosa nja mĕrangan
ka nagara teh, datang ka ditoempoer-
26 keunana; koewatkeun Joab kitoe. - 'Ari
pamadjikan Oeria geus meunang bedja,
jen Oeria salakina maot, toeloej aloek-
27 aloekan katinggal koe salakina. 'Geus
liwat waktoena prihatin, toeloej Dawoed
miwarang, eta istri ditjandak ka gĕ-
dongna, sarta djadi geureuhana; tidinja
ngowokeun pikeun andjeunna hidji poe-
tra pamĕgĕt. Tatapi eta pĕrkara noe
dilampahkeun koe Dawoed teja [k] go-
reng di pajoeneun Pangeran. *a* 1 Bab. 20.

*b* 1 Radj. 20 : 22. *c* p. 4 : 5. *d* p. 23 : 39. *e* 3 Moesa 15 : 19. *f* 1 Sam. 4 : 4. *g* 1 Sam. 1 : 26. *h* 1 Sam. 18 : 17. *i* Hak. 9 : 53. *j* p. 2 : 26. *k* p. 12 : 9; 1 Radj. 15 : 5.

## PASAL 12.

Tidinja Pangeran miwarang [a] Natan
ka Dawoed. Seug ngadeuheus ka an-
djeunna, sarta mihatoer kijeu: Dina hi-
dji nagara aja doewa djalma; noe hidji
2 beunghar, noe hidji deui miskin. 'Ari
noe beunghar boga domba djeung sapi
3 reja katjida; 'dĕmi noe miskin mah
taja pisan bogana, ngan boga anak
domba leutik sasiki, beunang meuli;
ari eta teh dimoemoele, djeung nga-
gĕdean di manehanana, sarta djeung
anak-anakna babarĕngan; njatoena dom-
ba teh ti hakan manehanana, nginoemna
ti tjatjangkir manehanana, ari heësna
dina lahoenan manehanana, diangkĕnna
4 sapĕrti anak awewe bae. 'Parĕng eta
djalma noe beunghar kadatangan se-
mah; ari rek njokot ti sapi-dombana
sorangan, baris njoegoehan ka tatamoe
noe datang ka manehanana teja, nja-
aheun; seg bae njokot anak domba
djalma noe miskin teja, dipake njoe-
goehan ka eta djalma noe datang ka
5 manehanana. 'Toeloej Dawoed djadi
bĕndoe langkoeng-langkoeng ka eta
djalma; ari lahirna ka Natan: Dĕmi

djoemĕnĕnging Pangeran! djalma noe
migawe kitoe teh mandjing dihoekoem
6 paeh; 'sarta eta anak domba [b] koe ma-
nehanana koedoe diganti opat patikĕ-
laneun, tina sabab migawe kitoe pĕtana,
djeung sapedah teu karoenjaeun. *a* p. 7: 2.
*b* 2 Moesa 22 : 1.

7 Ari pihatoer Natan ka Dawoed: Djal-
ma teja nja andjeun! Kijeu timbalan
Pangeran, Allah Israil: [a] Maneh koe
kami geus diminjakan, didamĕl radja,
njĕkĕl Israil, sarta maneh koe kami
geus dileupaskeun ti leungeun Saoel;
8 'djeung maneh koe kami geus dipapa-
rin bangsa djoeragan maneh, kitoe deui
pamadjikan djoeragan maneh kana la-
hoenan maneh, malah sabangsa Israil
djeung Joeda koe kami geus dipaparin-
keun ka maneh; sarta oepama saeutik
teuing, tangtoe maneh koe kami diwoe-
9 woehan kijeu-kijeu. 'Na koe naon maneh
njoemahkeun ka pangandika Pangeran,
[b] migawe noe goreng di pajoeneunana?
Ari Oeria, oerang Het teja, koe maneh
dipaehan koe pĕdang, sarta pamadji-
kanana koe maneh ditjokot, didjijeun
pamadjikan sorangan, dĕmi djinisna koe
maneh dipeuntjit koe lantaran pĕdang
10 oerang Amon. 'Mana ajeuna [c] pĕdang
teh moal njingkir ti bangsa maneh sa-
lalawasna, tina sabab maneh njoemah-
keun ka kami, sarta njokot pamadjikan
Oeria, oerang Het teja, didjijeun pamadji-
11 kan sorangan.'Kijeu timbalan Pangeran:
Masing nganjahokeun, kami ka maneh rek
ngadatangkeun katjilakaän [d] ti bangsa
maneh sorangan, [e] sarta pamadjikan ma-
neh koe kami mĕngke ditjokot di ha-
reupeun panon maneh, seg dibikeun ka
batoer maneh, toeloej eta bakal ngĕ-
dĕng djeung pamadjikan maneh di ha-
12 reupeun ijeu panon-poë. 'Karana koe
maneh dipigawena di noe boeni; dĕmi
kami mah rek midamĕl kitoe teh kasak-
sian koe sabangsa Israil sarta kasaksian
13 koe panon-poë. 'Ngalahir Dawoed ka
Natan: [f] Kaoela tarima dosa ka Pange-
ran. Pihatoer Natan ka Dawoed: Sa-
wangsoelna dosa andjeun koe Pangeran
geus dileungitkeun; [g] andjeun moal
14 koengsi poepoes. 'Nanging, sarehna an-
djeun djadi sabab moesoeh Pangeran
pada ngagogoreng tina lantaran lampah
kitoe, noe mawi eta [h] poetra, noe anjar
diowokeun pikeun andjeun teja, tan-
15 wande paeh. 'Toeloej Natan moelih ka
boemina. *a* 1 Sam. 16 : 13; 23 : 14. *b* Djab. 51 : 6.
*c* p. 13 : 28; 18 : 14; 1 Radj. 2 : 24. *d* p. 13--18.
*e* p. 16 : 22. *f* p. 24 : 10; Djab. 51. *g* 1 Moesa 9 : 6;
3 Moesa 20 : 10. *h* p. 11 : 27.

Tidinja eta orok, anoe diowokeun pi-
keun Dawoed koe oeroet pamadjikan
Oeria teja, koe Pangeran digĕboeg, sarta
16 pajah pisan. 'Seug Dawoed noenoehoen
ka Allah tina sabab eta orok; sarawoeh
Dawoed saoem, djeung lĕbĕt, sarta sa-
17 peupeuting [a] ebog dina taneuh. 'Neut
arindit kokolot gĕdongna, pada marĕk
ka andjeunna, sĕdjana andjeunna dek
ditanghikeun tina taneuh; tatapi teu
kĕrsaeun, sarta [b] teu barangtoewang
18 djeung eta. 'Dĕmi geus kitoe, dina poë
noe katoedjoeh, seug orok teh paeh.
Ari abdi Dawoed pada sijeuneun ngoe-
ningakeun ka andjeunna jen orok teh
geus paeh; karana aromongna: Geuning,
keur hiroep keneh orok teh oerang oen-
djoekan ka andjeunna, tapi teu ngagoe-
goe ka pihatoer oerang; koemaha oerang
nja oendjoekan ka andjeunna: Orok teh
19 geus poepoes ? bisi goreng tĕmahna. 'Ana
katingali koe Dawoed, jen abdi-abdina
keur haharewosan, kahartos koe Da-
woed jen orok teh geus paeh; pok Da-
woed ngalahir ka abdi-abdina: Koemaha
orok teh paeh? Wangsoelanana: Soe-
20 moehoen, poepoes. 'Neut Dawoed tanghi
tina taneuh, toeloej siram, bari dilisah,
sarta njalin panganggona; toeloej lĕbĕt
ka gĕdong Pangeran, sarta sĕmbahijang;
geus kitoe lĕbĕt deui ka gĕdongna, sarta
moendoet diambĕngan kadaharan; seug
21 toewang. 'Pok abdi-abdina aroendjoe-
kan ka andjeunna: Noen, koemaha ijeu
pĕrkawis, anoe dipidamĕl koe andjeun?
keur hiroep keneh orok teh koe andjeun
dibelaän saoem sarĕng nangis; doepi
saparantos orok teh poepoes, andjeun
22 tanghi sarĕng toewang. 'Ari lahiranana:
Meungpeung orok teh hiroep keneh, kami
poewasa djeung tjeurik; karana pikir
kami: Saha noe njaho, [c] malah-mandar
Pangeran mikoernija ka aing, sarta orok
23 teh dihiroepan. 'Ari ajeuna geus paeh,
keur nahaon kami rek poewasa? naha koe
kami beunang dibalikkeun deui ka dijeu?
Kami mĕngke ijang ka dinja, dĕmi eta
24 mah moal balik deui ka kami. 'Toeloej

Dawoed ngalilipoer ka Batseba geureu-
hana, sarta dilĕbĕtan, ebog reudjeung;
geus kitoe ngowokeun hidji poetra pa-
mĕgĕt, sarta koe Dawoed didjĕnĕnganan
[d] Soeleman. Ari eta teh dipikaäsih koe
25 Pangeran; 'sarta Pangeran miwarang
nabi Natan, ngĕmban timbalan, djĕnĕ-
nganana dilandi Jĕdidya, koe karana Pa-
ngeran. *a* p. 13 : 31. *b* p. 3 : 35. *c* Joël 2 : 14;
Jon. 3 : 9. *d* 1 Bab. 22 : 9; Mat. 1 : 6.

26 Ari [a] Joab mĕrangan ka Raba, dajeuh
oerang Amon teja; toeloej dibeunang-
27 keun eta nagara karadjaän. 'Seug Joab
ngadjoeroengkeun djalma ka Dawoed;
ari pihatoerna: Simkoering parantos
mĕrangan ka Raba, malah parantos
meunangkeun nagara noe di sisi tjai.
28 'Mana ajeuna soemangga koempoelkeun
sesa bala, ladjĕng nagara teh lingkoeng
koe andjeun sarĕng beunangkeun; bi-
sina, ari nagara teh dibeunangkeun koe
simkoering, kasĕboet ngaran simkoering.
29 'Gantjang Dawoed ngoempoelkeun sa-
bala kabeh; bral angkat ka Raba, pek
mĕrangan ka dinja, sarta dibeunangkeun.
30 'Ari makoeta radjana koe Dawoed di-
tjandak tina sirahna, beuratna satalenta
ĕmas, sarta ditaretes intĕn moelja; toe-
loej dianggo koe mastaka Dawoed. Sarta
andjeunna ngabidjilkeun djarahan ti na-
31 gara, loba katjida. 'Ari djalma-djalma
eusi nagara koe Dawoed dika-loewar-
keun, seug disina njorang ragadji, djeung
garoe beusi, sarta kampak beusi; toer
disina njorang pameuleuman. Kitoe bae
lampahna ka sakabeh nagara oerang
Amon. Toeloej Dawoed moelih ka Jĕroe-
salem, diiring koe sabala kabeh.
*a* p. 11 : 1, 25.

## PASAL 13.

Ari geus kitoe, sanggeusna ti dinja,
[a] Absalom poetra Dawoed teja kagoe-
ngan saderek istri, sarta geulis, djĕnĕ-
nganana Tamar; nja eta dipikabogoh koe
2 Amnon, poetra Dawoed keneh. 'Sarta
Amnon kaedanan, datang ka teu da-
mang, koe karana Tamar saderekna;
wantoening parawan; djeung pangrasa
Amnon ngamoestahilkeun milampah ki-
3 jeu-kijeu ka dinja. 'Tatapi Amnon kagoe-
ngan hidji sobat, ngaranna Jonadab, poe-
tra [b] Sima, anoe saderek Dawoed; sarta
4 Jonadab teh djalma pintĕr katjida. 'Pok
Jonadab misaoer ka Amnon: Eh poetra
radja! koe naon andjeun langsip kitoe,
saban isoek beuki tambah? na moal
dipopojankeun ka kaoela? Diwalon koe
Amnon: Kaoela bogoh ka Tamar, raji
5 Absalom, doeloer kaoela. 'Saoer Jona-
dab ka Amnon: Geura ebog dina pasa-
rean andjeun, poera-poera teu damang;
ari soemping toewang rama kĕrsa ni-
ngalian andjeun, moedoe hatoeran kijeu
ka andjeunna: Moegi adi koering Tamar
piwarang ka dijeu, sina ngadaharan ka
koering, sarĕng sina njadijakeun katĕ-
daän hareupeun panon koering, soepaja
koe koering katendjo, sarĕng koering
6 nĕda tina leungeunna. 'Doeg Amnon
teh ebog, sarta poera-poera teu damang;
tidinja radja soemping, kĕrsa ningalian;
pok Amnon hatoeran ka radja: Moegi
adi koering Tamar piwarang ka dijeu,
sina njijeun koeweh doewa tiloe siki ha-
reupeun panon koering, koe koering rek
7 ditĕda tina leungeunna. 'Tidinja Dawoed
miwarang ka Tamar, ka djĕro gĕdong,
timbalanana: Geura leumpang ka imah
Amnon, doeloer njai, pangnjijeunkeun
8 kadaharan.'Bral Tamar angkat ka boemi
Amnon saderekna, kasampak keur ebog.
Geus kitoe Tamar njandak adonan, di-
adoek-adoek, pek ngadamĕl koeweh di
hareupeun sotjana, bari seug koeweh
9 teh digoreng; 'top panggorengan di-
djait, bari dieurihkeun di hareupeun
Amnon, tatapi teu daekeun dahar. Pok
Amnon misaoer: Sakabeh djalma sina
ka loewar ti akang. Heug sakabeh djalma
10 pada ka loewar ti andjeunna. 'Toeloej
Amnon misaoer ka Tamar: Kadaharan
teh geura bawa asoep ka pangkeng, ha-
jang dahar ti leungeun adi. Pek koe Ta-
mar ditjandak eta koeweh beunangna
ngadamĕl teh, toeloej dibawa asoep ka
Amnon saderekna, ka djĕro pangkeng.
11 'Ana geus dideukeutkeun ka andjeunna
sangkanna dahar, kĕk Tamar koe Am-
non ditjĕkĕl, bari misaoer: Ka dijeu,
12 adi! ebog djeung akang. 'Dĕmi saoerna
ka Amnon: Oelah, akang! oelah maksa
ka koering; karana lampah kitoe teu
pantĕs di Israil; [c] poma oelah milampah
13 noe teu patoet kitoe. 'Ari moenggoe-
hing koering, ka mana koering nja pi-
mawaeun [d] kawirangan koering? sarĕng
akang teh tinangtos djadi sapĕrtos noe

boeroeng di Israil. Mana ajeuna ang-
goer hatoeran ka radja, moal koering
14 dipogogkeun ka akang. 'Dĕmi Amnon
teu daekeun ngagoegoe kana kasaoeran
Tamar; djeung sapedah bĕdas ti Tamar,
pek maksa ka andjeunna, ngĕdĕng reu-
15 djeung. 'Geus kitoe Amnon geuleuheun
ka Tamar, bangĕt katjida geuleuhna;
estoe geuleuhna ka dinja leuwih ba-
ngĕt ti batan bogohna tadi. Pok Amnon
njaoer ka Tamar: Geura hoedang, toe-
16 loej balik! 'Dĕmi saoerna ka Amnon:
Oelah kitoe; ijeu teh, ari noendoeng
koering, matak djadi kagorengan ba-
ngĕt ti batan anoe bijeu koe akang di-
lampahkeun ka koering. Tatapi teu dae-
17 keun ngagoegoe ka Tamar. 'Toeloej Am-
non njaoer hidji boedjang, nja eta pan-
dakawanana, diparentah kijeu: Ijeu teh
koe maneh toendoeng ti dijeu ka-loe-
warkeun, sarta pantona koentji toeka-
18 ngeunana. 'Ari Tamar teh nganggo rak-
soekan warna roepana; karana ari poe-
tra radja noe parawan pada nganggo
badjoe kitoe. Tidinja andjeunna koe pan-
dakawan Amnon dibidjilkeun ka loewar,
sarta dikoentji pantona satoekangeu-
19 nana. 'Top Tamar njandak lĕboe, [e] di-
teundeun dina sirahna, djeung njosoëk
raksoekan warna roepana noe dianggo
teja, [f] sarta pananganana nangkeup si-
20 rah; bral moelih bari djĕdjĕritan. 'Toe-
loej dipariksa koe Absalom saderekna:
Naha Amnon, doeloer raji, ngareudjeu-
ngan ka raji? Ari ajeuna, raji! geura
repeh bae, da doeloer raji eta teh;
ijeu pĕrkara koe raji montong dipadoeli.
Tidinja Tamar tjalik di boemi Absalom
21 saderekna, sarta noenggĕlis bae. 'Mangsa
radja Dawoed ngadangoe warta hal sa-
kabeh pĕrkara noe tadi, toeloej andjeun-
22 na bĕndoe langkoeng-langkoeng. 'Ari Ab-
salom hanteu pisan sasaoeran ka Am-
non, boh goreng, boh hade; [g] karana Ab-
salom geuleuheun ka Amnon, tina hal
pĕrkara Amnon maksa ka Tamar rajina.

*a* p. 3 : 2, 3. *b* 1 Sam. 16 : 9. *c* 5 Moesa 27 : 22; Hak. 19 : 23. *d* 3 Moesa 18 : 9, 11. *e* Aj. 2 : 12. *f* Jĕr. 2 : 37. *g* 1 Moesa 34 : 31.

23 Dĕmi geus kitoe, kaheuleutan doewa
taoen, hidji mangsa Absalom [a] aja taroe-
kang ngagoentingan di Baäl-Hasor, deu-
keut Epraim; sarta Absalom ngondangan
sakabeh poetra radja noe pamĕgĕt.
24 'Toeloej Absalom ngadeuheus ka radja,
sarta oendjoekan kijeu: Noen, abdi gam-
paran keur aja taroekang ngagoenti-
ngan; moegi radja kĕrsa linggih, kairing
koe abdi gamparan, sarĕng njandak para
25 mantri. 'Ngawalon radja ka Absalom:
Ontong, anaking! ontong indit sakabeh,
bisi matak njoesahkeun ka ĕnoeng. Ari
Absalom ngaririhan ka andjeunna, tapi
keukeuh teu kĕrsaeun linggih, ngan di-
26 bĕrkahan bae. 'Pioendjoek Absalom: Ma-
nawi hanteu mah, moegi poen doeloer
Amnon piwarang sarĕng djeung abdi.
Ari lahiran radja: Keur naon eta miloe
27 djeung ĕnoeng? 'Dĕmi Absalom ngari-
rihan ka andjeunna; toeloej Amnon di-
piwarang miloe, djeung sakabeh bae poe-
28 tra radja noe pamĕgĕt. 'Tidinja Absalom
marentah ka boedjang-boedjangna, kijeu
parentahna: Sing harade-hade, samangsa
Amnon keur soeka ati koe tji-anggoer,
sarta kami nitah ka maraneh: Eta Am-
non sabĕt: pek koe maraneh paehan.
Oelah rek sarijeun; lain nja kami noe
marentah ka maraneh? sing talĕgĕr, sarta
29 sing garagah. 'Prak boedjang Absalom
pada ngalampahkeun ka Amnon sakoe-
maha parentah Absalom teja. Neut sada-
jana poetra radja arindit, tjat pada noeng-
gangan bigal-bigalna, bari seug kalaboer.
30 'Ari geus kitoe, sabot eta di djalan, war-
tana dongkap ka Dawoed; tjek bedja,
Absalom njabĕtan sadajana poetra radja,
31 taja noe kari hidji-hidji atjan. 'Neut
radja ngadĕg, sarta [b] njosoëk pangang-
gona, [c] bloek nangkoeban kana taneuh;
ari sakabeh mantrina pada marĕk, geus
32 pada njosoëk papakeanana. 'Pok [d] Jo-
nadab, poetra Sima, anoe saderek Da-
woed teja, oendjoekan, kijeu pioendjoek-
na: Goesti oelah aja manah sadajana
nonoman para poetra radja dipaehan;
lĕrĕsna Amnon bae noe maot teh; karan-
tĕn dina pasĕdjaän Absalom ijeu teh
geus ditangtoskeun ti poëan Amnon
33 maksa ka Tamar rajina teja. 'Mana
ajeuna koe goesti sang radja montong
dipadoeli; montong aja manah para poe-
tra radja maot sadajana; lĕrĕsna mah
34 Amnon bae noe maot teh. - 'Ari Absalom
teja ngalolos. Aja hidji boedjang kĕmit;
toeloej tjĕngkat panonna, sarta nendjo,
beh djalma loba, keur moeroeboel ti
djalan toekangeunana, ti sabeulah

35 goenoeng. 'Pok Jonadab oendjoekan ka
radja: Toeh, para poetra radja darong-
kap; sapioendjoek abdi gamparan, nja
36 kitoe djadina. 'Ari geus kitoe, kakara
Jonadab toetoep oendjoekanana, djĕboel
para poetra radja darongkap; sĕgrak-
sĕgroek pada nangis, dalah radja djeung
para mantri ge narangis, rosa katjida
37 narangisna. 'Dĕmi Absalom ngalolos,
angkatna ka [e] Talmai poetra Amihoer,
radja Gĕsoer. Sarta Dawoed prihatin ka-
tilar koe poetrana, lila pisan prihatinna.

*a* 1 Moesa 31 : 19; 1 Sam. 25 : 2. *b* p. 3 : 31. *c* p. 12 : 16. *d* p. 13 : 2. *e* p. 3 : 3.

38 Djadi Absalom ngalolos, angkatna ka
Gĕsoer, [a] sarta ajana di dinja meunang
39 tiloe taoen. 'Tidinja radja Dawoed ka-
ngĕn pisan, hojongeun nĕpangan ka Ab-
salom; karana geus lipoer katilar koe
Amnon, rehna maot.

*a* p. 14 : 23.

## PASAL 14.

Mangsa katangen koe [a] Joab poetra
Sĕroeja, jen manah radja sonoëun
2 ka Absalom, 'toeloej Joab nitahan ka
nagara Tĕkoa, ngala ti dinja hidji awe-
we noe pintĕr; seug awewe teh dipa-
rentah kijeu: Maneh koedoe niroe-niroe
noe prihatin, djeung koedoe make papa-
kean noe prihatin, sarta oelah dimi-
njak, sing saroepa awewe noe geus lila
ngandoeng prihatin tina kapapatenan;
3 'toeloej koedoe marĕk ka radja, sarta
oendjoekan ka andjeunna sapĕrti omo-
ngan kijeu. Heug koe Joab biwir eta
awewe diteundeunan anoe baris oen-
4 djoekkeuneun. 'Tidinja awewe Tĕkoa
teh oendjoekan ka radja, sarta brĕk
njoeoeh kana taneuh, soedjoed; ari pi-
oendjoekna: Noen, radja! nĕda pitoe-
5 loeng. 'Lahiran radja ka dinja: Maneh
aja naon? Wangsoelanana: Sajaktosna
6 abdi randa, poen salaki maot. 'Ari abdi
gamparan gadoeh doewa anak lalaki;
doepi hidji mangsa eta teh paseja di
tĕgal padoedoewaän, hanteu aja noe nja-
pih; pek noe hidji neunggeul ka noe
7 hidji deui, dongkap ka paehna. 'Geus
kitoe, doemadakan, sabangsa kabeh nga-
moesoeh ka abdi gamparan, aromongna:
[b] Selehkeun eta noe neunggeul ka doe-
loerna; koe koela dek dipaehan, naoer
pati doeloerna, noe koe manehanana
dipaehan; eta ge ahli waris koe koela
dek ditoempoerkeun; djadi eta teh dek
mareumkeun roehak koering anoe kan-
toen, teu mikeun poen salaki [c] gadoeh
ngaran atanapi toeroenan dina tong-
8 gong boemi. 'Lahiran radja ka awewe
teh: Geura moelang bae ka imah ma-
neh; kami tangtoe mere parentah hal
9 maneh. 'Pioendjoek awewe Tĕkoa teh
ka radja: Noen goesti sang radja! kalĕ-
patanana ditanggoeng koe abdi sarĕng
koe saeusi-imah poen bapa; doepi radja
sarĕng panglinggihanana mah teu salah.
10 'Lahiran radja: Moen aja noe ngomong
ka maneh, bawa ka kami, moal eta teh
11 ngopenan deui ka maneh. 'Pioendjoekna
deui: Radja moegi masing emoet ka Pa-
ngeran, Allah andjeun, soepaja noe ma-
lĕs pati oelah ngaroeksak kabina-bina
teuing, oelah tjijos noempoerkeun poen
anak. Ari lahiranana: [d] Dĕmi djoemĕ-
nĕnging Pangeran! boeoek anak maneh
salambar ge hamo ragrag ka boemi.
12 'Mioendjoek deui awewe teh: Abdi gam-
paran nĕda idin oendjoekan sakĕtjap
ka goesti sang radja. Ari timbalanana:
13 Tjik, omongkeun! 'Pioendjoek awewe
teh: Naha gamparan ngamanah-manah
pĕrkawis noe sakitoe awon ka oemat
Allah? karantĕn tina ngalahirkeun pi-
lahir noe tadi, radja teh djadi sapĕrtos
anoe lĕpat, sarehing noe diboewang teja
koe radja hanteu dipiwarang moelang.
14 'Karantĕn sadajana kĕdah maot, sarĕng
djadi sapĕrtos tjai, noe dikoetjoerkeun
kana taneuh, hanteu kenging dikoem-
poelkeun deui; kalajan [e] Allah hanteu
kĕrsa njandak njawa, salĕrĕsna ngama-
nah-manah pidjalaneun, soepaja noe di-
boewang oelah djongdjon diboewangna
15 ti andjeunna. 'Doepi ajeuna, poerwa abdi
ngadeuheus ngoendjoekkeun ka radja,
goesti abdi, eta pioendjoek noe bijeu
teja, rehing abdi kasingsijeunan koe djal-
mi-djalmi; ari pikir abdi gamparan: Dek
oendjoekan bae ka radja, malah-mandar
16 radja midamĕl sapioendjoek abdina. 'Ka-
rana radja tangtoe ngamakboel, nga-
leupaskeun abdina ti leungeun djalma
noe hajang noempoerkeun aing sarta
djeung anak aing, [f] dileungitkeun tina
17 kagoengan Allah. 'Sarĕng pikir abdi
gamparan: Moegi-moegi pilahir goesti
sang radja matak sĕnang; karantĕn [g]
sapĕrtos malaikat Allah, nja kitoe goesti

sang radja, kĕrsa ngadangoekeun sae-
awon; sarĕng moegi-moegi Pangeran,
Allah andjeun, njarĕngan ka salira an-
18 djeun. 'Ngawalon radja, kijeu walonna
ka awewe teh: Maneh oelah njaling-
koehkeun ka kami hal pĕrkara, noe koe
kami dek dipariksakeun ka maneh. Pi-
oendjoek awewe teh: Noen goesti sang
19 radja! mangga, lahirkeun. 'Ngalahir ra-
dja: Maneh dina sakabeh hal ijeu, koe-
maha dibarĕngan tarekah Joab? Nga-
wangsoel awewe teh, kijeu wangsoela-
nana: Noen goesti sang radja! [h] dĕmi
djoemĕnĕnging njawa andjeun, taja noe
bisa serong ka katoehoe atanapi ka
kentja ti sadajana noe geus dilahirkeun
koe goesti sang radja; lĕrĕs pisan, abdi
gamparan Joab nja eta noe marentah
ka abdi, sarĕng nja eta noe neundeu-
nan dina biwir abdi gamparan eta sa-
20 dajana pioendjoek noe bijeu: 'pikeun
ngobahkeun roepaning eta pĕrkawis, noe
mawi abdi gamparan Joab milampah
pĕrkawis kitoe; sarĕng goesti langkoeng
pintĕr, sapĕrtos kapintĕran malaikat
Allah, soepaja oeninga saniskantĕn noe
21 di boemi. 'Tidinja radja nimbalan ka
Joab: Masing njaho, eta pĕrkara koe
kami dilakonan; mana geura leumpang,
boedak teja Absalom koe maneh ala
22 deui. 'Brĕk Joab teh njoeöeh kana ta-
neuh, soedjoed, sarta moedji soekoer
ka radja; ari pihatoer Joab: Noen goesti
sang radja! dintĕn ijeu abdi gamparan
tĕrang, jen abdi mĕndak koernija dina
sotja gamparan, rehing radja ngadamĕl
23 sapihatoer abdina. 'Tidinja Joab dang-
dan, bral mangkat [i] ka Gĕsoer, toeloej
Absalom dibawa moelang ka Jĕroesa-
24 lem. 'Ngalahir radja: Sina balik ka
imahna, moal nendjo raraj kami. Toe-
loej Absalom moelih ka boemina, han-
teu ningali pameunteu radja.

*a* p. 8:16. *b* 5 Moesa 19:11—13. *c* Roet 4:10. *d* 1 Sam. 14:45. *e* Jĕh. 18:23. *f* 1 Sam. 26:19. *g* p. 19:27. *h* p. 11:11. *i* p. 13:37.

25 Dĕmi di sabangsa Israil taja djalma
noe kasep tjara Absalom, liwat saking
nja dipoedji; ti sĕmĕt dampal soekoena
tĕpi ka ĕmboen-ĕmboenanana taja pisan
26 koetjiwana. 'Sarta lamoen diparas si-
rahna (ari diparasna teh saban-saban
tĕpoeng taoen; sabab ridoe, noe ma-
tak diparas) beurating ramboetna doewa
ratoes sekel, [a] noeroetkeun batoe tim-
27 bangan radja. 'Sarta Absalom kagoe-
ngan [b] tiloe poetra lalaki, djeung hidji
poetra awewe, djĕnĕnganana Tamar,
nja eta djadi istri geulis roepana.

*a* 2 Moesa 30:13. *b* p. 18:18.

28 Toeloej Absalom tjalik di Jĕroesalem
meunang doewa taoen, tapi teu ningali
29 pameunteu radja. 'Geus kitoe Absalom
miwarang ka Joab, sĕdjana dek didjoe-
roengkeun ka radja; tapi Joab teu dae-
keun tjalik ka Absalom. Toeloej mindo
deui miwarangan, tapi teu bae daekeun
30 tjalik. 'Seg Absalom marentah ka abdi-
abdina: Masing njaraho, lahan Joab
gigireun anoe kami, sarta bogaeun pĕlak
gandroeng di dinja; geura djig, eta teh
koe maraneh soendoet koe seuneu. Prak
koe abdi Absalom pĕlak lahan teh di-
31 soendoet koe seuneu. 'Toeloej Joab
dangdan, seg tjalik ka Absalom, ka boe-
mina, sarta misaoer ka dinja: Koe naon
noe matak pĕlak lahan kaoela koe abdi
32 andjeun disoendoet koe seuneu? 'Walon
Absalom ka Joab: Saĕnjana, kaoela ni-
tahan ka andjeun, mopojan: Moegi tjalik
ka dijeu, dek didjoeroengkeun ka radja,
mangngoendjoekkeun kijeu: Keur naon
koering datang deui ti Gĕsoer? mĕnding
koering aja keneh di dinja; mana ajeuna
koering moegi diidinan nendjo pameun-
teu radja; [a] sarĕng manawi koering aja
kalĕlĕpatan, sae koe radja dipaehan.
33 'Toeloej Joab ngadeuheus ka radja, sar-
ta ngoeninga ka andjeunna. Geus kitoe
Absalom disaoer, toeloej ngadeuheus
ka radja, sarta soedjoed ka andjeunna,
njoeoeh kana taneuh ka pajoeneun ra-
dja; seug Absalom koe radja ditjijoem.

*a* 1 Sam. 20:8.

## PASAL 15.

Ari geus kitoe, sanggeusna ti dinja [a]
toeloej Absalom njadijakeun pikeun
pribadina hidji kareta djeung koedana,
sarta lima poeloeh djalma noe loempat
2 ti heulaeunana. 'Djeung deui Absalom
isoek-isoek sok dangdan, toeloej ngadĕg
sisi djalan ka lawang kori. Ari geus
kitoe, satijap-tijap aja djalma noe boga
oeroesan, sĕdja ngadeuheus ka radja,
nĕda bĕbĕnĕran, seg koe Absalom disa-
oer, sarta dipariksa: Maneh ti mana
nja nagara? Ana ngawangsoel: Noen,

3 abdi gamparan ti kaom Israil anoe: 'heug
Absalom misaoer ka dinja: Masing njaho,
pĕrkara maneh hade nja bĕnĕr; [b] tapi
maneh ti radja moal manggih noe ngoe-
4 roeskeun. 'Misaoer deui Absalom: Naha
moen kaoela didjijeun hakim dina tanah,
soepaja sakoer djalma noe boga oeroe-
san atawa prakara pada datang ka ka-
oela; koe kaoela tangtoe dibĕnĕrkeun!
5 'Sarta satijap-tijap aja noe njampeur-
keun, sĕdja njĕmbah ka andjeunna, geu-
wat andjeunna njodorkeun panangan,
njamboet ka eta, bari seug ditjijoem.
6 'Kitoe bae lampah Absalom ka sakabeh
oerang Israil, noe daratang sĕdja nĕda
bĕbĕnĕran ka radja; djadi Absalom teh
maling hate oerang Israil. *a* 1 Radj. 1:5. *b* p. 8:15.
7 Ari geus kitoe, sanggeus meunang opat
poeloeh taoen, hidji waktoe Absalom
oendjoekan ka radja: Abdi nĕda idin
leumpang, sĕdja nĕkanan nadar di He-
bron, rehing abdi gadoeh nadar ka Pa-
8 ngeran. 'Karantĕn abdi gamparan, [a]
basa tjitjing di Gĕsoer, tanah Sam teja,
ka loewar nadar, omong abdi: Oepama
aing koe Pangeran dibalikkeun deui ka
Jĕroesalem, tangtoe aing ngabakti ka
9 Pangeran. 'Ngalahir radja ka Absalom:
Bral bae, sing salamĕt! Toeloej Absa-
lom dangdan, bral mangkat ka Hebron.
10 'Djeung deui Absalom miwarangan anoe
baris abewara di sakabeh kaom Israil,
kijeu pokna: Samangsa maraneh nga-
denge sada sangkakala, koedoe njarĕboet
kijeu: Absalom djoemĕnĕng radja di He-
11 bron. 'Sarta aja doewa ratoes djalma,
laleumpang ti Jĕroesalem, ngiring Ab-
salom, beunang ngondangan; ari laleum-
pangna djeung kalangsaranana hate, teu
12 njarahoĕun koewa-kijeuna. 'Samalah Ab-
salom miwarang ka [b] Ahitopel, oerang
Gilo, pangrĕmpagan Dawoed, diala ti
nagarana, ti Gilo, keur Absalom ngoer-
bankeun koerbanna. Ari sakaitna djadi
pohara, da djalma-djalma beuki loba
beuki loba noe noeroet ka Absalom.
*a* p. 13:37. *b* p. 16:23.
13 Hol aja noe ngoeninga ka Dawoed,
pioendjoekna: Noen, hate oerang Israil
14 noeroet ka Absalom. 'Toeloej Dawoed
nimbalan ka sakabeh abdi-abdina noe
sasarĕngan djeung andjeunna di Jĕroe-
salem: [a] Geura darangdan, hajoe oerang
ngalolos; karana oerang moal aja noe
pirahajoeĕun ti Absalom; gĕsat-gĕsoet
geura leumpang, bisi eta gantjang, sarta
oerang kaboeroe, djeung ngeunakeun
katjilakaän ka oerang, bari dajeuh teh
15 disabĕt koe seuseukeut pĕdang! 'Ari pi-
oendjoek abdi-abdi radja ka radja: Naon
bae pangĕrsakeun goesti sang radja, soe-
16 mangga, abdi sĕdja ngiringan. 'Tidinja
radja djĕngkar, sarta saeusi-gĕdongna
pada ngiring; ngan radja nilarkeun [b] sa-
poeloeh parĕkan baris ngadjaga gĕdong.
17 'Ari geus djĕngkar radja djeung sakabeh
djalma noe ngariring, toeloej pada nga-
18 randĕg di imah noe pangdjaoehna. 'Seug
sakabeh abdina pada madjoe, ngaping
radja; djeung ari sakabeh [c] djoeroe kĕ-
tok djeung sakabeh djoeroe loempat
teja, kitoe deui sakabeh oerang Gat,
gĕnĕp ratoes djalma, noe daratang ti
Gat ngiring andjeunna, pada madjoe ti
19 pajoeneun radja. 'Pok radja ngalahir
ka [d] Itai, oerang Gat: Keur naon paman
oge dek miloe leumpang? balik bae,
sarta tjitjing di radja, karana paman
teh bangsa sedjen, nja sasat bojongan;
20 geura balik ka ĕnggon paman. 'Kamari
paman datang; koemaha ajeuna koe
kami rek dibabawa ngalantjong? da
kami leumpang teh sakaparan-paran
bae; geura balik, sarta doeloer-doeloer
paman bawa balik; [e] moegi paman di-
reudjeungan kaäsihan djeung kajaktian!
21 'Ngawangsoel Itai ka radja, kijeu wang-
soelanana: Dĕmi djoemĕnĕnging Pange-
ran! dĕmi djoemĕnĕnging goesti sang
radja! [f] sajaktosna dina ĕnggon, noe
dilinggihan koe goesti sang radja, tjat
ka maot, tjat ka hiroep, nja di dinja
22 abdi gamparan piajaeun teh. 'Lahiran
Dawoed ka Itai: Seg bae, geura madjoe.
Bral Itai, oerang Gat teh, madjoe djeung
sakabeh djalmana, sarta sakabeh baroe-
23 dak noe ngareudjeungan. 'Ari sakabeh
eusi tanah tjareurik, raong sowarana
keur sakabeh djalma madjoe. Tidinja
radja meuntas [g] tji Kidron; kitoe keneh
sakabeh djalma pada meuntas, noedjoe
24 djalan tĕgal lĕga. 'Sarta, doemadakan,
[h] Sadok oge datang, diiring sakabeh ahli
Lewi, pada ngagotong pĕti pĕrdjangdjian
Allah; sok pĕti Allah teh diteundeun,
sarta [i] Abjatar oenggah, tĕpi ka tjatjap-
na sakabeh djalma madjoe ti dajeuh.
25 'Pok radja nimbalan ka Sadok: Pĕti

Allah teh poelangkeun deui ka dajeuh;
oepama kaoela manggih koernija dina
sotja Pangeran, tangtoe kaoela dipoe-
langkeun, sarta dipaparin njeueung eta
26 djeung ĕnggon andjeunna linggih. 'Saba-
likna, oepama kijeu timbalanana: Kami
teu soeka ka maneh: mangga, kaoela
teh asrah; moegi andjeunna ngadamĕl
ka kaoela sakoemaha pihadeëunana di
27 pajoeneun andjeunna. 'Ngalahir deui ra-
dja ka panghoeloe Sadok: Sampejan teh
lain djoeroe tingal? geura moelang ka
dajeuh, sarta sing salamĕt; djeung doe-
wa poetra sarampejan barawa, nja eta
Ahimaäs, poetra sampejan, djeung Jo-
28 natan, poetra Abjatar. 'Sing pada njaho,
kaoela dek anter di tanah lapang tĕgal
lĕga, tĕpi ka datang bedja ti saram-
29 pejan, baris mere njaho ka kaoela. 'Toe-
loej koe Sadok djeung Abjatar eta pĕti
Allah dibawa moelang ka Jĕroesalem,
seug tjaralik di dinja. *a* Djab. 3:1.
*b* p. 16:21. *c* p. 8:18. *d* p. 18:2. *e* p. 2:6.
*f* Roet 1:16. *g* 1 Radj. 2:37; Joh. 18:1. *h* p. 8:17.
*i* 1 Sam. 30:7.

30 Tidinja Dawoed nandjak dina tan-
djakan goenoeng Djetoen, nandjakna
bari nangis, sarta mastakana [a] ditjin-
doeng, djeung angkatna teu taroempah-
taroempah atjan; kitoe deui sakabeh
djalma noe ngiring pada ditjindoeng
sirahna, sarta narandjak, nandjakna bari
31 tjeurik. 'Aja noe ngoeninga ka Dawoed,
kijeu pihatoerna: Noen, [b] Ahitopel ka-
lĕbĕt noe sakait sarĕng Absalom. Seug
Dawoed oendjoekan: Noen Pangeran!
[c] pirĕmpoeg Ahitopel moegi digĕdjoel-
32 keun. 'Ari geus kitoe, mangsa Dawoed
dongkap ka poentjak, ĕnggon sĕmba-
hijang ka Allah, doemadakan, andjeunna
kapapag koe Hoesai, oerang Erek; ba-
djoena beunang njosoëk, djeung sirahna
33 ditaneuhan. 'Ngalahir Dawoed ka dinja:
Oepama sampejan madjoe djeung kami,
34 matak ridoe bae; 'sabalikna, oepama
sampejan moelang ka dajeuh, sarta mi-
saoer ka Absalom kijeu: Noen radja!
koering teh abdi andjeun; ti bareto
koering ngabdi ka rama andjeun, dĕmi
ajeuna mah koering sĕdja ngabdi ka
andjeun: ari kitoe mah kami koe sam-
pejan meureun dipangboeroengkeun pi-
35 rĕmpoeg Ahitopel. 'Sarta di dinja sam-
pejan geus aja pikantjaeun, nja eta
panghoeloe Sadok djeung panghoeloe
Abjatar; ari geus kitoe, saniskara hal
noe koe sampejan kadenge ti djĕro gĕ-
dong radja, bedjakeun ka panghoeloe
Sadok djeung ka panghoeloe Abjatar.
36 'Masing njaho, eta teh di dinja direu-
djeungan doewa anakna, nja eta Ahi-
maäs, anak Sadok, djeung Jonatan, anak
Abjatar; laporkeun ka kami koe lan-
taran eta saniskara hal noe kadenge
37 koe sampejan tiloean. 'Toeloej Hoesai,
sobat Dawoed teja, dongkap ka dajeuh;
kitoe deui Absalom soemping ka Jĕ-
roesalem. *a* p. 19:4. *b* p. 15:12. *c* p. 16:23; 17:14.

## PASAL 16.

Ari Dawoed geus madjĕng saeutik tina
[a] poentjak teh, hol [b] Siba, boedjang
Mĕpiboset teja, mĕndakan ka andjeunna,
mawa kalde sapasang beunang ngara-
rangkenan, sarta dimoewatan [c] roti doe-
wa ratoes siki, kismis saratoes rang-
geujan, boewah saratoes siki, djeung
2 anggoer sakaroeng. 'Ngalahir radja ka
Siba: Dek naon maneh mawa ijeu? Pi-
hatoer Siba: Soemoehoen, ari kaldena
keur titihaneun poetra-garwa radja, sa-
rĕng rotina kalajan boewahna baris tĕ-
daeun boedjang-boedjang, doepi ang-
goerna baris leueuteun anoe palaj di
3 tĕgal lĕga. 'Lahiran radja: Na di mana
[d] anak djoeragan maneh? Pihatoer Siba
ka radja: Salĕrĕsna, keur tjalik di Jĕ-
roesalem; karantĕn saoerna: Poë ijeu
karadjaän ejang kami koe bangsa Israil
4 tangtoe dibalikkeun deui ka kami. 'La-
hiran radja ka Siba: Masing njaho, [e]
sabobogaän Mĕpiboset teh adjang maneh.
Ari pihatoer Siba: Simkoering hatoer
sĕmbah; moegi-moegi simkoering mĕn-
dak koernija dina sotja goesti sang radja.
*a* p. 15:30. *b* p. 9:2. *c* 1 Sam. 25:18. *d* p. 9:6.
*e* p. 9:9; 19:29.

5 Barang radja Dawoed dongkap ka
Bahoerim, hol hidji djalma bidjil ti di-
nja, kaäsoep bangsa ahli Saoel, ari nga-
ranna Simi anak Gera; geus bidjil, la-
6 djoe bari [a] sasapa. 'Sarta mĕntoeran
koe batoe ka Dawoed djeung ka sakabeh
abdi radja Dawoed, sangkilang sakabeh
bala djeung sakabeh djalma prawira
[b] pada ngaping kentja-katoehoeëunana.
7 'Kijeu pok-pokan Simi eukeur njapa teh:
Eh toekang ngoetjoerkeun gĕtih, djalma

bangkawarah, geura djor, geura los!
8 'Sakabeh gĕtih [c] bangsa Saoel koe Pa-
ngeran dibalikkeun ka maneh, anoe djadi
radja ngaganti andjeunna; sarta kara-
djaän teh koe Pangeran dipaparinkeun
ka leungeun Absalom, anak maneh; tah,
maneh teh tjilaka, sabab maneh toe-
9 kang ngoetjoerkeun gĕtih. 'Pok [d] Abisai
poetra Sĕroeja oendjoekan ka radja:
Keur naon [e] eta andjing paeh dek njapa
ka goesti sang radja? Abdi nĕda idin
10 meuntas, dek nilas hoeloena. 'Dĕmi la-
hiran radja: Eh anak Sĕroeja! [f] aja pĕr-
kara naon maraneh teh ka kami? Keun
bae njapa oge, da manehanana ditim-
balan koe Pangeran: Geura njapa ka
Dawoed; na saha noe kadoega ngomong:
11 Koe naon maneh milampah kitoe? 'Nga-
lahir deui Dawoed ka Abisai djeung ka
sakabeh abdi-abdina: Geuning anak ka-
mi, anoe bidjil ti awak kami, ngarah
pati kami; geus komo teuing ajeuna
eta oerang Binyamin! Ingkeun bae eta
teh, kadjeun njapa oge, karana mane-
12 hanana ditimbalan koe Pangeran. 'Ma-
lah-mandar Pangeran kĕrsa ningali di
kabalangsakan kami, sarta Pangeran
malĕs ka kami koe kahadean, ngaganti
13 panjapa eta poë ijeu. 'Djadi Dawoed
ngaladjĕngkeun djalanna djeung djalma-
djalmana, sarta Simi teh ladjoe dina
pipir goenoeng ti pabĕnĕran andjeunna,
sasapa bari leumpang, djeung mĕntoeran
koe batoe ti pabĕnĕranana, sarta mĕ-
14 lĕdoegkeun taneuh pĕlĕdoeg. 'Tidinja
radja dongkap djeung sakabeh djalma-
djalma noe ngiring, pada tjarapeëun;
seug njĕnangkeun andjeun di dinja.

*a* 2 Moesa 22:28. *b* p. 15:18. *c* 1 Sam. 24:7; p. 1:17; 4:8. *d* p. 2:18. *e* 1 Sam. 24:15. *f* p. 19:22.

15 Dĕmi Absalom djeung sakabeh djalma-
djalma, oerang Israil, [a] daratang ka
Jĕroesalem, sarta Ahitopel ngareudjeu-
16 ngan. 'Ari geus kitoe, [b] barang Hoesai,
oerang Erek, sobat Dawoed teja, dong-
kap ka Absalom, pok Hoesai mihatoer
ka Absalom: [c] Radja sing salamĕt! radja
17 sing salamĕt! 'Misaoer Absalom ka Hoe-
sai: Karah kijeu kahemanan sampejan
ka sobat sampejan? Koe naon sampejan
teu leumpang, miloe djeung sobat sam-
18 pejan? 'Pihatoer Hoesai ka Absalom:
Moal, noen; sajaktosna, noe dipilih koe
Pangeran, sarĕng koe ijeu djalmi-djalmi,
sarawoeh koe sadaja oerang Israil, nja
eta noe pikagoenganeun diri simkoering,
sarĕng nja di eta simkoering sĕdja tji-
19 tjing. 'Kadoewa pĕrkawis: Ka saha sim-
koering nja ngawoela? lain ka pajoeneun
poetrana? [d] Sakoemaha simkoering ta-
dina ngawoela ka pajoeneun rama an-
djeun, nja kitoe pisan sĕdja simkoering
20 ka pajoeneun salira andjeun. 'Tidinja
Absalom misaoer ka Ahitopel: Tjik, kami
menta pirĕmpoeg sadaja, koemaha oe-
21 rang nja pilampaheun? 'Ari pihatoer
Ahitopel ka Absalom: Saena andjeun
ngalĕbĕtan ka parĕkan rama andjeun,
[e] noe ditilarkeun baris ngadjaga gĕdong
teja; tangtoe kakoeping koe sabangsa
Israil, jen andjeun milampah pikasĕ-
ngiteun rama andjeun; geus kitoe sa-
koer noe anoet ka andjeun tangtoe pada
22 koewat leungeunna. 'Toeloej Absalom
dipangmasangkeun himah dina loehoer
gĕdong; [f] seug Absalom mandjingan ka
parĕkan ramana, di hareupeun panon
23 sabangsa Israil. 'Ari pirĕmpoeg Ahitopel
anoe dioetjapkeun dina mangsa eta,
geus kawas nanja ka pangandika Allah
bae; nja kitoe sakabeh pirĕmpoeg Ahi-
topel, boh ka Dawoed, boh ka Absalom.

*a* p. 15:12, 37. *b* p. 15:32, 37. *c* 1 Radj. 1:25. *d* p. 15:34. *e* p. 15:16. *f* p. 12:11.

## PASAL 17.

Tidinja Ahitopel mihatoer ka Absalom:
Manawi roedjoek, simkoering rek mi-
lih salaksa doewa reboe djalma, sĕdja
dangdan, ladjĕng ngoedag, njoesoel Da-
2 woed ĕngke peuting; 'koe simkoering
dek didatangan meungpeung andjeunna
tjape sarĕng ngeplek leungeun, nja dek
dikagetkeun, tangtoe kaboer sabala ka-
beh noe ngareudjeungan; seg radja koe
simkoering dek disabĕt, woengkoel eta
3 bae; 'sarta djalma noe loba koe sim-
koering dek dibalikkeun ka andjeun.
Ari eta hidji djalma, noe diarah koe
andjeun, sasat balik sarereja; sabangsa
4 kabeh tangtoe salamĕt. 'Ari pihatoer
noe bijeu teh pibĕnĕreun koe pangrasa
Absalom djeung koe pangrasa para ko-
kolot Israil.
5 Geus kitoe Absalom njaoer: Geura
tjĕloekan deui [a] Hoesai, oerang Erek
teja, oerang dengekeun omong eta deui.
6 'Ari Hoesai geus dongkap ka Absalom,

seg Absalom misaoer ka dinja, saoerna:
Kijeu-kijeu kasaoeran Ahitopel; hade
oerang lampahkeun kasaoeranana? oe-
pama hanteu, tjik sampejan misaoer!
7 'Ari pihatoer Hoesai ka Absalom teh:
Noen, ari pirĕmpag, noe dihatoerkeun
koe Ahitopel sakali ijeu mah, hanteu
8 sae. 'Mihatoer deui Hoesai teh: Andjeun
langkoeng oeninga ka rama andjeun
sarĕng ka djalma-djalmana, estoe sada-
jana djalma prawira, sarĕng pada panas
hate, [b] sapĕrtos biroewang di tĕgal, noe
ditjokot anakna; malah rama andjeun
pradjoerit, moal koelĕm sarĕng bala.
9 'Salĕrĕsna, ajeuna eta teh keur njoem-
poet dina hidji djoerang atanapi dina
hidji ĕnggon sanes; geus kitoe, manawi
dina awitna aja noe roeboeh sawareh,
saha-saha noe ngadenge tinangtos njĕ-
boet: Kalah bala noe noeroet ka Ab-
10 salom. 'Masih djalma gagah oge, noe
hatena sapĕrtos hate singa, geus kan-
tĕnan gimir bae; karantĕn sabangsa Is-
rail tĕrangeun, jen rama andjeun djalma
prawira, sarĕng noe ngareudjeungan ka
11 andjeunna pada djalma gagah. 'Mana ari
pirĕmpoeg simkoering: saena dikoem-
poelkeun ka andjeun sabangsa Israil, [c]
ti Dan dongkap ka Berseba, rejana sa-
pĕrtos keusik di sisi laoet; sarĕng salira
12 andjeun kĕdah angkat djoerit. 'Ladjĕng
abdi sadaja bade ngadatangan ka dinja,
ĕnggon mana bae pikapĕndakeunana;
seg bae ditapoek, sapĕrtos tji-iboen rag-
rag kana taneuh; ari dirina sarĕng sada-
jana djalma noe ngareudjeungan hidji
13 oge moal aja noe dikarikeun. 'Sarĕng
oepamina moeboes kana hidji nagri, la-
djĕng sabangsa Israil bade mawakeun
tambang ka eta nagri, bari seug disered
kana waloengan, dongkap ka di dinja
geus teu kapĕndak batoe lĕmboet-lĕm-
14 boet atjan. 'Pok njaoer Absalom djeung
sakabeh oerang Israil: Pirĕmpoeg Hoe-
sai, oerang Erek teh, leuwih hade ti ba-
tan pirĕmpoeg Ahitopel teja. Wantoe-
wantoe [d] Pangeran ngĕrsakeun ngaboe-
roengkeun pirĕmpoeg Ahitopel anoe
hade; noe dipandang koe Pangeran nga-
datangkeun katjilakaän ka Absalom.

*a* p. 16:16. *b* Hos. 13:8. *c* p. 3:10. *d* p. 15:31.

15 Tidinja Hoesai mitjatoer [a] ka pang-
hoeloe Sadok djeung ka panghoeloe Ab-
jatar: Kijeu-kijeu pirĕmpoeg Ahitopel
ka Absalom djeung ka para kokolot
Israil, sarta kijeu-kijeu pirĕmpoeg ka-
16 oela. 'Mana ajeuna sing gantjang miwa-
rangan, sarta oeningakeun ka Dawoed,
kijeu nja saoer: [b] Wĕngi ĕngke poma
oelah koelĕm di tanah lapang tĕgal lĕga;
sawangsoelna kĕdah pisan meuntas,
sangkan radja oelah dibasmi sarĕng sa-
17 dajana djalma noe ngiring. 'Ari [c] Jonatan
djeung Ahimaäs teja sadija narangtoeng
di soemoer Rogel; bral hidji boedjang
awewe leumpang, mopojan ka darinja;
toeloej eta laleumpang ngoeninga ka
radja Dawoed; wantoe eta teh hanteu
18 meunang katendjo asoep ka dajeuh. 'Tapi
aja hidji boedak lalaki neudjo eta doe-
waän, sarta ngoeninga ka Absalom.
Dĕmi noe doewaän teh leumpangna ga-
gantjangan, toeloej arasoep ka imah
hidji djalma di Bahoerim; eta teh boga
soemoer di boeroeanana, djoet taroeroen
19 ka dinja. 'Ari pamadjikanana top njo-
kot hidji amparan, diamparkeun dina
lijang eta soemoer, bari seug didarajan
beunjeur, noe matak teu pisan katara.
20 'Tidinja daratang abdi Absalom ka eta
awewe, arasoep ka imahna, bari nga-
romong: Di mana Ahimaäs djeung Jo-
natan? Didjawab koe awewe teh: Geus
meuntas manteu eta tjai leutik. Seg
narejangan, wĕleh teu kapanggih; toe-
21 loej baralik bae ka Jĕroesalem. 'Ari
geus kitoe, sanggeusna eta maroelang,
tjat doewaän teh harandjat tina soe-
moer; kĕbat leumpangna, toeloej ngoe-
ninga ka radja Dawoed; ari pihatoerna
ka Dawoed: Mangga geura darangdan,
sing enggal meuntas tjai; karantĕn kijeu-
kijeu pirĕmpoeg Ahitopel hal andjeun
22 sadaja. 'Pakĕpoek Dawoed dangdan,
djeung sakabeh djalma noe ngiring, toe-
loej mareuntas tji Jordan; geus nĕpi
ka braj beurang hidji ge taja noe koe-
rang, anoe tatjan meuntas tji Jordan.
23 'Mangsa Ahitopel tĕrangeun, jen pirĕm-
poegna hanteu dilampahkeun, pek nga-
rarangkenan kaldena, sarta dangdan,
bral moelang [d] ka nagarana, ka imahna;
toeloej wĕwĕkas ka saeusi-imahna, bari
seug [e] ngagantoeng maneh, hos paeh,
sarta dikoeboer dina pakoeboeran ba-
pana.

*a* p. 15:35. *b* p. 15:28. *c* p. 15:36. *d* p. 15:12. *e* Mat. 27:5.

24 Ari Dawoed soemping [a] ka Mahanaim.

Tidinja Absalom meuntas tji Jordan, nja
pribadina djeung sakabeh oerang Israil
25 noe ngareudjeungan. 'Sarta Amasa koe
Absalom diangkat njĕkĕl balad, nga-
ganti Joab. Ari Amasa teja poetra
djalma noe ngaran Jitra, oerang Israil,
anoe mandjingan ka Abigal poetra Na-
has, saderek Sĕroeja, noe djadi iboe Joab.
26 'Toeloej Israil djeung Absalom masang-
grahan di tanah Gilad. *a* 1 Moesa 32 : 2.
27 Ari geus kitoe, barang Dawoed soem-
ping ka Mahanaim, seug Sobi poetra
Nahas, [a] ti Raba, dajeuh oerang Amon,
djeung [b] Makir poetra Amiël, ti Lodĕbar,
[c] sarta Barsilai, oerang Gilad, ti Rogĕ-
28 lim, 'marawa kasoer, bokor djeung wa-
wadahan boewatan pandjoenan; tarigoe,
gandroeng, tipoeng sarta [d] gandoem beu-
nang njangraj; katjang boentjis, katjang
beureum djeung katjang beunang njang-
29 raj; 'kitoe deui madoe djeung mantega,
toer domba djeung kidjoe sapi, diha-
toerkeun ka Dawoed djeung ka djalma-
djalma noe ngiring, baris dahareun;
karana palikirna: Eta djalma-djalma
kalempohan, djeung tjape, sarta halab-
habeun di tĕgal lĕga. *a* p. 12 : 26. *b* p. 9 : 4.
*c* 1 Radj. 2 : 7. *d* Jos. 5 : 11.

## PASAL 18.

Tidinja Dawoed ngaloris bala noe ngi-
ring, sarta ngadjĕnĕngkeun anoe baris
njangking ka darinja, kapala sareboe
2 djeung kapala saratoes. 'Geus kitoe bala
teh koe Dawoed diinditkeun; noe sapĕr-
tiloe di bawah kawasa Joab; noe sa-
pĕrtiloe di bawah kawasa Abisai poetra
Sĕroeja, saderek Joab; ari noe sapĕr-
tiloe deui di bawah kawasa [a] Itai, oerang
Gat teja. Sarta radja ngalahir ka bala:
Kami oge tangtoe boedal djeung ma-
3 raneh. 'Dĕmi pihatoer bala: Andjeun
mah montong angkat; karantĕn sana-
djan koering sadaja kaboer, koe eta teh
moal dipadoeli; sarĕng sanadjan koering
paeh saparo, koe eta teh moal dipa-
doeli; jaktosna andjeun teh nandingan
koering salaksa; mana ajeuna langkoeng
sae andjeun ti djĕro nagri mitoeloeng
4 ka koering. 'Lahiran radja ka darinja:
Kami dek milampah sakoemaha pihade-
eunana koe pangrasa maraneh. Tidinja
radja ngadĕg di sisi lawang nagara,
sarta sakabeh bala teh boedal, [b] baratoes-
5 ratoes djeung bareboe-reboe. 'Djeung ra-
dja nimbalan ka Joab, ka Abisai djeung
ka Itai, kijeu timbalanana: Sing saneh
ka eta boedak, ka Absalom! Kadenge
koe sabala kabeh, radja maparin tim-
balan ka para kapala hal pĕrkara Ab-
6 salom. 'Ari bala teh boedal ka tĕgal,
manggihan Israil; dĕr pĕrang di leu-
7 weung Epraim. 'Toeloej bala Israil are-
leh di dinja di hareupeun abdi-abdi
Dawoed, nja rosa katjida elehna di dinja
dina poë harita, doewa laksa noe ka-
8 samboet. 'Wantoe pĕrang teh njalijara
di dinja, di sakoeriling tanah eta, sarta
bala teja loba noe dihakan koe eta leu-
weung ti batan [c] noe dihakan koe pĕ-
9 dang dina poë harita. 'Parĕng Absalom
prok ka hareupeun abdi-abdi Dawoed.
Ari Absalom toenggang bigal; seg bigal
teh datang ka hidji kijara gĕde, boes
ka handapeun dahan noe kekep; heug
sirah Absalom njĕlap kana eta kijara,
djadi ngagawing di antara langit djeung
boemi; ari bigalna noe ditoenggangan
10 kĕbat. 'Aja hidji djalma nendjo, toeloej
ngoeninga ka Joab, pihatoerna: Salĕ-
rĕsna, koering nendjo Absalom ngagan-
11 toeng dina kijara. 'Saoer Joab ka djalma
noe ngoeninga teh: Poegoeh-poegoeh
koe maneh katendjo, na koe naon teu
dipaehan di dinja, disina kana taneuh?
koe kami maneh tangtoe digandjar sa-
poeloeh wang perak, djeung hidji saboek.
12 'Pihatoer djalma teh ka Joab: Ari koe-
ring teh, nadjan dina leungeun dongkap
ka nimbang sareboe wang perak oge,
moal njodorkeun leungeun ka poetra
radja; karana koering sadaja pada ngoe-
ping radja nimbalan ka andjeun, ka
Abisai sarĕng ka Itai, kijeu teja: Saha
oge, sing ngadjaga diri ka eta boedak,
13 ka Absalom. 'Sawangsoelna, ari koering
milampah tjidra ka patina, sagala pĕr-
kawis moal aja noe kadingdingan ka
radja, sarĕng koe andjeun tangtoe di-
14 tingalikeun ti kaänggangan. 'Ari saoer
Joab: Kami moal toenggoe kijeu di ha-
reupeun maneh. Toeloej njandak djam-
paring tiloe siki, pek ditjotjogkeun kana
manah Absalom, da masih hiroep keneh
15 di tĕngah kijara. 'Djeung aja sapoeloeh
boedjang, taroekang mawa pakarang
Joab, hol ngarijoengan, pek njarabĕt
16 ka Absalom, dipaehan. 'Toeloej [d] Joab

nijoep sangkalala, seug bala teh balik,
eureun ngoedag njoesoel Israil; karana
17 bala teh koe Joab dihoelag. 'Geus kitoe
pada njokot Absalom, dipitjeun ka lom-
bang gĕde di djĕro leuweung, [e] bari
seug diboegbroegan koe batoe, njijeun
toempoekan gĕde pisan; djeung sakabeh
oerang Israil kalaboer, moeroe sahimah-
18 sahimahna. 'Ari Absalom teja, mangsana
keur hiroep, geus njokot sarta ngadĕg-
keun keur dirina hidji tĕtĕngĕr, noe di
[f] lĕbak Radja; karana saoerna: [g] Aing
teu boga anak lalaki, pigeusaneun ngi-
ngĕtkeun ngaran aing; seg tĕtĕngĕr teh
koe Absalom ditĕlahan djĕnĕngan pri-
badi, manana disĕboet tjitjiren Absalom,
tĕpi ka mangsa ajeuna. *a* p. 15 : 19.
*b* 1 Sam. 29 : 2. *c* 5 Moesa 32 : 42. *d* p. 2 : 28.
*e* Jos. 7 : 26. *f* 1 Moesa 14 : 17. *g* p. 14 : 27.

19 Tidinja [a] Ahimaäs poetra Sadok teja
mihatoer: Koering moen aja idin dek
moeroe, sĕdja ngawartakeun ka radja,
jen andjeunna koe Pangeran geus di-
20 bĕnĕrkeun ti leungeun moesoehna.'Dĕmi
saoer Joab ka dinja: Lain hidĕp noe
pimawaeun bedja poë ijeu; hidĕp teh
dina poë sedjen bae mawa bedja; ari
poë ijeu mah montong hidĕp noe mawa
bedja, tina sabab poetra radja maot.
21 'Heug Joab marentah ka boedak Ha-
bĕsi: Silaing geura leumpang, oeninga-
keun ka radja sakoer noe geus katendjo
koe silaing. Dat njĕmbah boedak Habĕsi
22 teh ka Joab, sĕmproeng moeroe. 'Pok
deui Ahimaäs poetra Sadok teh miha-
toer ka Joab: Matak naon, koering oge
moegi idinan moeroe pandeurieun boe-
dak Habĕsi. Dĕmi saoer Joab: Keur
naon ĕnoeng dek moeroe? da leumpang
23 ge taja bedja noe pihasileun. 'Matak
naon koering moeroe? Ari saoer Joab
ka dinja: Seg bae moeroe. Sĕmproeng
Ahimaäs moeroe, djalan tanah lempar,
sarta boedak Habĕsi kapiheulaän.
*a* p. 15 : 27, 36.

24 Ari Dawoed teh keur linggih di an-
tara doewa lawang nagara. Toeloej noe
kĕmit oenggah ka loehoer lawang, kana
koeta; ana tjĕngkat panonna, sarta nen-
djo, beh aja djalma moeroe, sarta so-
25 rangan. 'Gantjang noe kĕmit teh nga-
gĕro, ngoeninga ka radja; lahiran radja:
Oepama sorangan, tangtoe noe mawa
bedja. Ari eta teja beuki deukeut beuki
26 deukeut. 'Beh noe kĕmit teh nendjo deui
hidji djalma moeroe; seug noe kĕmit
teh ngagĕro ka noe toenggoe lawang,
pokna: Toeh, aja deui djalma moeroe,
sarta sorangan. Lahiran radja: Eta ge
27 tangtoe noe mawa bedja. 'Mioendjoek
noe kĕmit: Pangmoeroe noe ti heula
teja katendjona koe simkoering sapĕrtos
pangmoeroe Ahimaäs poetra Sadok. La-
hiran radja: [a] Eta teh djalma hade,
28 pangdatangna mawa bedja hade. 'Teu
lila Ahimaäs ngagĕro, sarta oendjoekan
ka radja: Salamĕt! Brĕk soedjoed ka
radja, njoeoeh kana taneuh, bari oen-
djoekan deui: Sagala poedji ka Pange-
ran, Allah andjeun, noe geus njĕrahkeun
eta djalma-djalma noe pada ngamang-
keun leungeunna ka goesti sang radja.
29 'Ari lahiran radja: Koemaha boedak
teja, Absalom, salamĕt? Pihatoer Ahi-
maäs: Simkoering nendjo karoesoehan
gĕde, waktoe Joab miwarang abdi sang
radja sarĕng abdi gamparan, nanging
30 simkoering teu tĕrang pĕtana. 'Lahiran
radja: Ser pindah, nangtoeng di dijeu.
31 Toeloej pindah, seg nangtoeng. 'Djog
boedak Habĕsi teja datang; seug oen-
djoekan boedak Habĕsi teh: Goesti sang
radja dihatoeranan warta, jen andjeun
dintĕn ijeu koe Pangeran geus dibĕnĕr-
keun ti leungeun sadajana noe nga-
32 moesoeh ka andjeun. 'Ari lahiran radja
ka boedak Habĕsi teh: Koemaha boedak
teja, Absalom, salamĕt? Pihatoer boe-
dak Habĕsi teh: Satroe goesti sang ra-
dja, sarĕng sakoer bae noe ngamoesoeh
ka andjeun, moegi-moegi djaradi sapĕr-
tos eta djalma anom! 'Njĕblak radja
teh, toeloej naek ka loteng lawang na-
gara, bari nangis; ari keur angkat la-
hirna kijeu: Ĕh anaking Absalom! ĕh
anaking, anaking Absalom! anggoer ama
paeh nalangan ĕnoeng; ĕh Absalom,
anaking, anaking! *a* 1 Radj. 1 : 42.

## PASAL 19.

Aja noe ngoeninga ka Joab: Noen,
radja keur nangis, sarĕng pĕrih ma-
2 nah tina sabab Absalom. 'Djadi oeng-
goelna dina poë harita mawa prihatin
ka sabala kabeh; karana bala teh dina
poë harita ngadenge bedja kijeu: Radja
3 teh nalangsa tina sabab poetrana. 'Ari
bala teh dina poë harita papalingan

asoep ka nagara, saibarat bala noe wi-
rang asal kaboer tina pĕrang, lakoena
4 sok papalingan. 'Sarta radja [a] ditijoeng
pameunteuna, djeung radja djĕdjĕritan,
bĕdas pisan gĕntrana: [b] Ĕh anaking
Absalom! ĕh Absalom, anaking, anaking!
5 'Toeloej Joab ngadeuheus ka radja, ka
djĕro imah, sarta oendjoekan kijeu: An-
djeun poë ijeu geus ngerakeun beungeut
sakabeh abdi andjeun, noe geus pada
ngarahajoekeun pati andjeun poë ijeu,
kitoe keneh pati poetra andjeun pa-
mĕgĕt-istri, sarawoeh pati para garwa
6 sarĕng pati para parĕkan andjeun; 'da
andjeun asih ka noe geuleuh ka andjeun,
sarĕng geuleuh ka noe njaäh ka andjeun.
Karana andjeun poë ijeu geus nawiskeun,
ari para kapala sarĕng abdi-abdi taja
adjina di andjeun; karana simkoering
poë ijeu geus tĕrang, manawi Absalom
hiroep, dĕmi koering sadaja mah poë
ijeu paraeh, didinja bĕnĕr koe pangraos
7 andjeun. 'Mana ajeuna, mangga geura
dangdan, moedoe ka loewar, ngoepahan
kana ati abdi-abdi andjeun; karana sim-
koering soempah dĕmi Pangeran, ma-
nawi andjeun hanteu ka loewar mah,
peuting ĕngke saoerang ge moal aja noe
meuting sarĕng andjeun; ari kitoe teh
matak katjilakaän ka andjeun, ngoeng-
koelan sadajana katjilakaän anoe nga-
datangan ka andjeun ti boeboerĕj dong-
8 kap ka ajeuna. 'Tidinja radja dangdan,
gek linggih [c] dina lawang. Gantjang
sabala kabeh dibedjaän, kijeu pokna:
Geuning, radja keur linggih dina lawang;
seug sabala kabeh ngadeuheusan ka pa-
joeneun radja. *a* p. 15:30. *b* p. 18:33.
*c* p. 18:4, 24.

Dĕmi Israil teja [a] geus kaboer, moe-
9 roe sahimah-sahimahna. 'Ari geus kitoe
sakabeh djalma patjerewedan di saka-
beh kaom Israil, pokna: [b] Nja radja
noe ngaloewarkeun oerang ti leungeun
moesoeh-moesoeh oerang, sarta nja an-
djeunna noe ngaleupaskeun oerang ti
leungeun oerang Pĕlisti; dĕmi ajeuna
andjeunna ngalolos ti djĕro tanah, tina
10 hal Absalom. 'Ari Absalom, noe koe
oerang diminjakan sina njangking oe-
rang teja, paeh dina pĕrang; dĕmi ajeuna
koe naon maraneh repeh bae, teu moe-
lihkeun radja? *a* p. 18:17. *b* p. 3:18.
11 Tidinja radja Dawoed miwarang ka
[a] panghoeloe Sadok djeung ka panghoe-
loe Abjatar, lahirna: Geura pada mi-
saoer ka kokolot-kokolot Joeda, kijeu
nja pok: Koe naon maraneh rek pan-
deuri moelangkeun radja ka gĕdongna?
karana omongan sakabeh oerang Israil
12 geus datang ka radja, ka boemina. 'Ma-
raneh teh doeloer kami, [b] satoelang-sa-
daging djeung kami; na koe naon ma-
raneh rek pandeuri moelangkeun radja?
13 'Sarta ka [c] Amasa koedoe misaoer kijeu:
Maneh teh lain satoelang-sadaging djeung
kami? [d] Moegi kami koe Allah dida-
mĕl kijeu sarta diwoewoehan kijeu, oe-
pama maneh teu djadi kapala balad di
hareupeun kami sapapandjangna, nga-
14 ganti Joab. 'Ari hate sakabeh oerang
Joeda koe andjeunna kapĕroehkeun, [e]
kawas djalma saoerang; toeloej nga-
djoeroengkeun ka radja, [pihatoerna]:
Moegi geura moelih sarĕng sadajana abdi
15 andjeun. 'Toeloej radja moelih, sarta
dongkap ka [f] tji Jordan. Ari oerang
Joeda datang ka Gilgal, leumpang ma-
pagkeun radja, sĕdja meuntaskeun radja
ka tji Jordan. *a* p. 15:35. *b* p. 5:1. *c* p. 17:25.
*d* p. 3:35. *e* Hak. 20:1. *f* p. 17:22.

16 Ari [a] Simi anak Gera, oerang Binya-
min ti Bahoerim teja, indit gagantja-
ngan, toeloej datang barĕng djeung oe-
rang Joeda, mapagkeun radja Dawoed;
17 'direudjeungan sareboe djalma oerang
Binyamin, [b] kitoe deui Siba, boedjang
bangsa Saoel teja, reudjeung anakna
lalaki noe lima wĕlas sarta noe doewa
poeloeh badegana teja; heg pada nĕroes
18 tji Jordan ka pajoeneun radja. 'Tidinja
eretan meuntas, baris meuntaskeun ra-
dja sapoetra-garwana, sarta ngalampah-
keun naon bae noe pihadeëun koe pang-
raos radja. Brĕk Simi anak Gera teh
mĕndĕk ka pajoeneun radja, barang geus
19 meuntas tji Jordan, 'sarta oendjoekan
ka radja kijeu: Moegi goesti ka abdi
oelah ngetangkeun kadorakaän, sarĕng
moegi oelah ngemoetkeun lakoe beng-
kok, noe koe abdi gamparan dilampah-
keun basa poëan goesti sang radja mijos
ti Jĕroesalem teja; moegi-moegi radja
20 oelah njimpĕn manah. 'Karantĕn abdi
gamparan geus roemaos, jen abdi mi-
lampah dosa; tah geuning, abdi dintĕn
ijeu geus dongkap, pangheulana ti sa-
anak-poetoe Joesoep, ijang mapagkeun

21 goesti sang radja. 'Ngawangsoel Abisai
poetra Sĕroeja teja, pihatoerna: Naha
Simi teh, tina sabab kijeu, moal dipa-
ehan? [c] da mapan njapa kana lisahan
22 Pangeran. 'Dĕmi lahiran Dawoed: [d] Eh
anak Sĕroeja! aja pĕrkara naon maraneh
teh ka kami? koetan maraneh poë ijeu
ka kami dek minangka [e] setan? [f] karah
poë ijeu rek aja djalma noe dipaehan
di Israil? naha kami lain njaho, jen
kami poë ijeu djadi deui radja, njang-
23 king Israil? 'Seug radja ngalahir ka Simi
teh: [g] Maneh moal dipaehan. Malah
radja soempah ka dinja. *a* p. 16 : 5.
*b* p. 9 : 2; 16 : 1. *c* 2 Moesa 22 : 28. *d* p. 16 : 10.
*e* Mat. 16 : 23. *f* 1 Sam. 11 : 13. *g* 1 Radj. 2 : 8.

24 Datang deui [a] Mĕpiboset poetoe Saoel
teja, mapagkeun radja; ari eta teh teu
ngabĕrĕsihan soekoena, djeung teu nga-
goenting djanggotna, sarta teu njeuseuh
papakeanana ti poëan radja angkat tĕpi
ka poëan soemping deui sarta kasala-
25 mĕtan. 'Ari geus kitoe, barang datang
ka Jĕroesalem mapagkeun radja, seug
radja ngalahir ka dinja: Eh Mĕpiboset!
koe naon maneh hanteu miloe djeung
26 kami? 'Ari pihatoerna: Noen goesti sang
radja! abdi teh dibobodo koe poen ba-
dega; karantĕn pikir abdi gamparan:
Ah, dek ngararangkenan kalde, dek di-
toempakan, leumpang ka radja; wan-
27 toening abdi gamparan ngempor. 'Sa-
malah [b] manehanana ngoepat abdi gam-
paran ka goesti sang radja; doepi goesti
sang radja teh [c] sapĕrtos malaikat Al-
lah; mangga pidamĕl sakoemaha pisae-
28 eunana koe pangraos andjeun. 'Karan-
tĕn saähli poen ejang taja deui anging
djalma lĕbĕt dihoekoem paeh woengkoel
di pajoeneun goesti sang radja; kilang
kitoe diri abdi [d] koe gamparan dilĕ-
bĕtkeun anoe sok dahar sarĕng gam-
paran samedja reudjeung. Djadi abdi
teh gadoeh hak naon deui, noe mawi
29 rek sasambat deui ka radja? 'Lahiran
radja ka Mĕpiboset: Keur naon maneh
ngomongkeun deui pĕrkara maneh? pa-
rentah kami: [e] Maneh djeung Siba pa-
30 rokeun lahan. 'Pihatoer Mĕpiboset teh
ka radja: Ditjokot kabeh oge koe ma-
nehanana, mangga bae, sarehna goesti
sang radja soemping deui ka gĕdongna
sarĕng kasalamĕtan. *a* p. 9 : 6. *b* p. 16 : 3.
*c* p. 14 : 17. *d* p. 9 : 10. *e* p. 16 : 4.

31 Datang deui [a] Barsilai, oerang Gilad
teja, ti Rogĕlim; seug meuntas tji Jordan
reudjeung radja, sĕdja ngadjadjapkeun
32 radja ka peuntaseun tji Jordan. 'Ari
Barsilai teh geus kolot katjida, oemoer
dalapan poeloeh taoen; sarta njĕkapan
ka radja, basa linggih di Mahanaim
teja; karana eta teh djalma beunghar
33 katjida. 'Ngalahir radja ka Barsilai teh:
Tjik, ĕmbah djeung kaoela meuntas, dek
ditjoekoepan di kaoela di Jĕroesalem.
34 'Dĕmi pihatoer Barsilai ka radja: Sa-
baraha deui rejana taoen hiroep poen
aki, noe mawi aki pingiringeun radja
35 ka Jĕroesalem? 'Ari oemoer poen aki
dangĕt ajeuna dalapan poeloeh taoen;
koemaha aki rek ngabedakeun sae sa-
rĕng awon? sarĕng koemaha abdi gam-
paran pingaraoseun anoe ditĕda sara-
woeh noe diinoem? sarĕng koemaha
aki pingoepingeun deui kana sowara
ahli njanji lalaki-awewe? eukeur naon
abdi gamparan ngariridoe deui ka goesti
36 sang radja? 'Abdi gamparan sĕdja meun-
tas tji Jordan bae, ngadjadjapkeun radja
sakĕdap; sarĕng keur naon radja pi-
malĕseun ka poen aki pamalĕs kitoe?
37 'Abdi gamparan moegi diidinan moen-
doer, hajang maot di nagara sorangan,
deukeut koeboeran indoeng-bapa. Na-
nging, salĕrĕsna, toewang koering poen
Kimham moegi sina meuntas ngiring
goesti sang radja; nja eta mangga pi-
damĕl sakoemaha pisaeëunana koe pang-
38 raos andjeun. 'Ari lahiran radja: Hade,
Kimham dek dibawa meuntas, sarta
koe kaoela dek dipilampah sakoemaha
pihadeëunana koe pangrasa ĕmbah; sarta
naon bae noe koe ĕmbah rek dipenta
ka kaoela, koe kaoela tangtoe dilakonan.
39 'Kĕbat djalma sakabeh meuntas tji Jor-
dan; ana radja geus meuntas, seug radja
njijoem ka Barsilai, sarta dibĕrkahan;
toeloej moelang ka ĕnggonna. *a* p. 17 : 27.

40 Ari radja meuntasna ka Gilgal, sarta
Kimham teja ngiring meuntas; djeung
sabala Joeda kabeh meuntaskeun radja,
41 kitoe keneh saparo bala Israil. 'Boe-
roeboel sakabeh oerang Israil ngada-
reuheusan ka radja, sarta aroendjoekan
ka radja: Koe naon andjeun dipaling
koe doeloer-doeloer koering, oerang Joe-
da, bari seug meuntaskeun radja sa-
poetra-garwana ka tji Jordan, sarĕng

sadajana djalma Dawoed noe ngiring?
42 'Ngadjawab sakabeh oerang Joeda ka
oerang Israil teh: Sabab radja ka ka-
oela pěrnah baraja; naha maneh mana
panas koe hal pěrkara kitoe? karah
kaoela baranghakan kadaharan radja,
43 atawa radja masihan ka kaoela? 'Nem-
balan oerang Israil ka oerang Joeda
teh, kijeu pokna: Kaoela mah boga sa-
poeloeh bagian ka radja, kitoe keneh
ka Dawoed kaoela ngaleuwihan ti ma-
neh; na koe naon maneh njoemahkeun
ka kaoela? karah lain kaoela noe ti
heula ngomong, dek moelangkeun radja
kaoela? Děmi omongan oerang Joeda
heuras ti batan omongan oerang Israil.

## PASAL 20.

Parěng di dinja aja hidji djalma bang-
kawarah, ngaranna Seba anak Bikri,
oerang Binyamin; eta seg nijoep sang-
kakala, bari ngomong: [a] Oerang mah
teu boga doeoeman ka Dawoed, sarta
teu boga milik ka anak Isai teh; geura
2 balik, Israil! sahimah-sahimahna. 'Broel
sakabeh oerang Israil indit ti poeng-
koereun Dawoed, pada noeroet ka Seba
anak Bikri teja; tatapi oerang Joeda
mah ngarakětan ka radjana, ti tji Jor-
dan těpi ka Jěroesalem. *a* 1 Radj. 12 : 16.
3 Ari Dawoed soemping ka gědongna,
ka Jěroesalem. Tidinja radja njandak [a]
eta sapoeloeh parěkan, noe ditilarkeun
baris ngadjaga gědong teja, dipěrnah-
keun dina hidji imah noe didjaga, sarta
ditjoekoepan, tatapi hanteu dilěbětan;
pada dikěrěm těpi ka poëanana paeh,
hiroepna rarandaän. *a* p. 16 : 21.
4 Toeloej radja nimbalan ka Amasa:
Kami pangngoempoelkeun oerang Joeda
sadjěro tiloe poë, seg maneh koedoe
5 djonghok di dijeu. 'Bral Amasa leum-
pang, ngoempoelkeun oerang Joeda; ta-
tapi Amasa teh lila tina mangsana, noe
6 ditangtoskeun ka dinja teja. 'Seug Da-
woed nimbalan ka Abisai: Ajeuna eta
Seba anak Bikri teh meureun njilaka-
keun ka oerang alah batan Absalom;
maneh geura njokot abdi-abdi goesti
maneh, seg oedag soesoel, bisi eta teh
manggih nagara rareugreug, sarta ngara-
7 hajoekeun maneh ti panon oerang. 'Toe-
loej boedal djalma Joab, kitoe deui [a]
djoeroe kětok djeung djoeroe loempat,
sarta sakabeh djalma prawira, pada ngi-
ring Abisai; boedalna ti Jěroesalem,
dek ngoedag njoesoel Seba anak Bikri
8 teja. 'Barang eta teh něpi ka batoe gěde
noe di Gibon, seg Amasa amprok ka
hareupeunana. Ari Joab make badjoe
disaboekan, sarta ti loewarna njoeng-
kělang pědang, dipageuhan dina tjang-
kengna, sarta disarangkaän; ana ma-
9 djoe, pědangna morosod. 'Pok Joab mi-
saoer ka Amasa: Adi koemaha, damang?
sarta Joab leungeunna ti katoehoe ne-
wak djanggot Amasa, sigana dek njijoem.
10 'Ari Amasa teu ijatna kana pědang noe
keur ditjěkěl koe Joab, [b] pek ditoeblěs-
keun ka beuteungna, datang ka peu-
djitna amboeradoel kana taneuh, hanteu
koengsi dipindo; toeloej bae paeh. Heug
Joab djeung Abisai sadarekna kěbat
ngoedag, njoesoel Seba anak Bikri teja.
11 'Aja hidji djalma, boedjang Joab, nang-
toengan Amasa, sarta ngomong kijeu:
Saha-saha noe soeka ka Joab, djeung
saha-saha noe anoet ka Dawoed, geura
12 noetoerkeun Joab! 'Děmi Amasa teh
keur goegoelingan dina gětih di těngah
djalan gěde. Ana katendjo koe eta djal-
ma, [c] jen sakabeh bala ngaranděg, seg
koe manehanana Amasa teh tina dja-
lan gěde dipindahkeun ka kěbon, bari
diroengkoepan sakali koe simboet, sa-
pedah nendjo sakoer noe datang ka
13 lěbah dinja ngaranděg. 'Barang geus
dieuweuhkeun ti djalan gěde, sakabeh
djalma toeloej noetoerkeun Joab, ngoe-
dag njoesoel Seba anak Bikri teja.
14 'Ari Joab teh ngambah sakabeh kaom
Israil, těpi ka Abel djeung ka Bet-
Maäka, sarta satanah Berim; seug eta
ge karoempoel, sarta daratang, noetoer-
15 keun Joab. 'Děmi geus darongkap, toe-
loej dikěpoeng di Abel Bet-Maäka teja,
sarta nagara teh dilingkoengan koe ben-
teng, ngadingding deukeut koeta loewar;
djeung sakabeh bala noe ngareudjeungan
Joab ngaroeksakkeun koeta, soepaja sina
16 roeboeh. 'Aja hidji awewe pintěr, nga-
gěro ti djěro nagara: Darengekeun! da-
rengekeun! hatoerkeun ka Joab: Moegi
geura ngadeukeutan ka dijeu, koering
17 aja pihatoereun ka andjeun. 'Toeloej
Joab ngadeukeutan ka dinja. Pok awewe
teh naros: Andjeun teh Joab? Walona-
nana: Enja kami. Seg mihatoer ka

andjeunna: Moegi kĕrsa ngadangoekeun
pihatoer abdi gamparan. Ari saoerna:
18 Heg kami ngadenge. 'Toeloej mihatoer,
kijeu pihatoerna: Baheula mah sok nga-
romong, kijeu pokna: Koedoe nanjakeun
heula ka Abel; dimana geus kitoe, poe-
19 toes. 'Koering teh kalĕbĕt noe soeka
rapih sarĕng noe satoehoe di Israil;
doepi andjeun ngĕrsakeun maehan hidji
nagara, noe djadi iboe di Israil; koe
naon andjeun kĕrsa ngabasmi kagoengan
20 Pangeran? 'Ngawalon Joab, kijeu wa-
lonanana: Palijas teuing, palijas teuing
kami teh dek ngabasmi atawa dek nga-
21 roeksak! 'Lain kitoe pĕrkarana; ĕnjana
mah aja hidji djalma ti pigoenoengan
Epraim, ngaran Seba anak Bikri, nga-
mangkeun leungeunna ka radja, ka Da-
woed; eta bae selehkeun, tangtoe kami
moelang ti ijeu nagara. Pioendjoek awe-
we teh ka Joab: Mangga, hoeloena ĕngke
dialoengkeun ka andjeun tina koeta.
22 'Tidinja awewe teh ngadatangan ka
djalma noe loba djeung kapintĕranana;
pek Seba anak Bikri teh koe marane-
hanana ditilas hoeloena, bari seug dia-
loengkeun ka Joab. Toeloej Joab [d] ni-
joep sangkakala, geus kitoe boebar ti
eta nagara, balik sahimah-himahna. Ari
Joab moelih ka Jĕroesalem, ka radja.

*a* p. 8:18. *b* 1 Radj. 2:5. *c* p. 2:23. *d* p. 18:16.

23 Ari [a] Joab teja njĕkĕl sakabeh balad
Israil, djeung Bĕnaja poetra Jojada
njangking djoeroe kĕtok djeung djoeroe
24 loempat. 'Ari [b] Adoram njangking pa-
djĕg, djeung Josapat poetra Ahiloed djadi
25 papatih. 'Ari Sĕja noe djadi mantri toe-
lis, sarta Sadok djeung Abjatar djaradi
26 panghoeloe. 'Samalah Ira, oerang Jair,
djadi kaparĕk Dawoed.

*a* p. 8:16. *b* 1 Radj. 4:6.

## PASAL 21.

Ari keur djaman Dawoed hidji mangsa
patjĕklik, meunang tiloe taoen, han-
teu loewang taoen; toeloej Dawoed noe-
noehoen ka pajoeneun Pangeran. Ari
timbalan Pangeran: Pangkitoe teh tina
sabab Saoel djeung tina sabab bangsana
noe hoetang gĕtih, pedah Saoel maehan
2 oerang Gibon teja. 'Tidinja oerang Gi-
bon teh koe radja disaoer, sarta dila-
hiran. (Ari oerang Gibon teja lain ka-
asoep bangsa Israil, ĕnjana mah kaäsoep
sesa oerang Emor, tatapi koe oerang
Israil baheula [a] dipangsoempahkeun;
dĕmi Saoel ngĕrsakeun maehan ka dinja,
tina goemati Saoel ka oerang Israil
3 djeung oerang Joeda.) 'Lahiran Dawoed
ka oerang Gibon teh: Tjik, kami koe-
maha nja pilampaheun ka maraneh?
sarta naon pisarateunana kami njijeun
karapihan, sangkan maraneh ngabĕr-
4 kahan kana kagoengan Pangeran? 'Pi-
oendjoek oerang Gibon teh ka andjeun-
na: Ari mĕnggahing Saoel sarĕng bang-
sana teja, [b] simkoering teu wĕnang
nampa ĕmas-perak, sarĕng teu wĕnang
maehan saha-saha oerang Israil. Lahi-
ranana deui: Na koemaha pirĕmpoeg
maraneh, hal pilampaheun kami ka ma-
5 raneh teh? 'Pioendjoekna ka radja: Ari
mĕnggahing eta djalma noe mejakkeun
simkoering, sarĕng aja angkanan noem-
poerkeun simkoering sadaja, oelah sim-
koering djoengkĕrĕng dina sawĕwĕng-
6 kĕran Israil teja: 'eta, noen kakasih
Pangeran! simkoering moegi dipaparin
toedjoeh djalma lalaki ti anak-poetoe-
na, [c] bade digarantoeng pajoeneun Pa-
ngeran, [d] di Giba, nagara Saoel. Ari
lahiran radja: Hade, koe kami dibere.
7 'Dĕmi radja wĕlaseun ka Mĕpiboset,
poetra Jonatan, anoe poetra Saoel teja,
[e] tina hal soempah ka Pangeran, anoe
di antara andjeunna doewaän, nja eta
di antara Dawoed djeung Jonatan poe-
8 tra Saoel. 'Tidinja radja njandak anak
[f] Rispa poetra Aja, doewa sarta lalaki,
noe koe eta didjoeroekeun pikeun Sa-
oel; nja eta Armoni djeung Mĕpiboset;
kitoe deui anak Mikal poetra Saoel,
lima sarta lalaki, noe koe eta didjoe-
roekeun pikeun Adriël poetra Barsilai,
9 oerang Mĕhola; 'heug diselehkeun ka
leungeun oerang Gibon; pek koe eta
digarantoeng di goenoeng, di pajoeneun
Pangeran; toedjoehanana paeh babarĕ-
ngan; ari dipaehanana mĕnĕran oesoem
diboewat, ninggang mimitina, keur mi-
10 tĕmbĕjan diboewat gandroeng. 'Tidinja
Rispa poetra Aja teja njokot karoeng,
diamparkeun pikeun dirina dina batoe
karang; ti barang mitĕmbĕjan diboe-
wat tĕpi ka majit kahoedjanan ajana
di dinja; sarta koe Rispa teu dibikeun
ti beurang aja manoek awang-awang
eunteup ka darinja, atawa ti peuting

11 aja sasatoan tĕgal. 'Aja noe ngoeninga-
keun ka Dawoed eta lampah Rispa
poetra Aja, oeroet parĕkan Saoel teja.
12 'Toeloej Dawoed angkat, sarta njandak
toelang-toelang Saoel djeung toelang-
toelang Jonatan poetrana, ti priboemi Ja-
bes bilangan Gilad,[g] beunang eta maling
ti pasar Bet-San, ĕnggonna digarantoeng
koe oerang Pĕlisti, basa poëan oerang
Pĕlisti ngelehkeun Saoel di Gilboa teja;
13 'seug eta toelang-toelang Saoel djeung
toelang-toelang Jonatan poetrana teh
koe andjeunna ditjandak ti dinja; djeung
deui dikoempoelkeun toelang-toelang
14 djalma noe digarantoeng teja. 'Tidi-
nja eta toelang-toelang Saoel djeung
Jonatan poetrana dikoeboer di tanah
Binyamin, di nagara Sela, dina pakoe-
boeran Kis, rama Saoel teja; satim-
balan radja dilampahkeun. [h] Sanggeus-
na kitoe panĕda eusi tanah koe Allah
ditarima.

*a* Jos. 9:19, 20. *b* 4 Moesa 35:31. *c* 4 Moesa 25:4. *d* 1 Sam. 15:34. *e* 1 Sam. 20:16. *f* p. 3:7. *g* 1 Sam. 31:12. *h* 4 Moesa 35:33; p. 24:25.

15 Hidji mangsa oerang Pĕlisti mĕrangan
deui ka Israil. Bral Dawoed djĕngkar,
diiring koe abdi-abdina, pek mĕrangan
ka oerang Pĕlisti, sarta Dawoed dong-
16 kap ka loengse. 'Ari Isbi-Bĕnob, noe
kaäsoep anak Rapa, [a] toembakna tiloe
ratoes sekel tambaga beuratna, sarta
njoren pĕdang weuteuh, eta nijatna ma-
17 ehan Dawoed. 'Tatapi [b] Abisai poetra
Sĕroeja noeloeng ka andjeunna, sarta
njabĕt eta oerang Pĕlisti, bari dipaehan
sakali. Harita djalma Dawoed saroem-
pah ka andjeunna, kijeu pokna: Andjeun
oelah njarĕngan deui ka koering sadaja
angkat pĕrang, soepaja andjeun oelah
mareumkeun damar Israil.

*a* 1 Sam. 17:7. *b* p. 23:18.

18 Ari geus kitoe, sanggeusna ti dinja
aja deui pĕrang djeung oerang Pĕlisti,
di Gob. Harita [a] Sibkai, oerang Hoesa,
maehan Sap, noe kaäsoep anak Rapa
keneh.

*a* 1 Bab. 20:4; 27:11.

19 Geus kitoe pĕrang deui di Gob djeung
oerang Pĕlisti. Pek [a] Elhanan poetra
Jaäre-Orgim, oerang Bet-Lehem, maehan
Goljat, oerang Gat, noe bahoe toem-
bakna kawas pihanean.

*a* 1 Bab. 20:5.

20 Geus kitoe pĕrang deui di Gat. Aja
hidji djalma djangkoeng, sarta ramo
leungeunna djeung ramo soekoena gĕ-
nĕp-gĕnĕp, opat likoer rejana; eta ge
21 anak Rapa keneh. 'Nja eta [a] ngahina-
keun ka Israil; pek dipaehan koe Jo-
natan, [b] poetra Sima, noe saderek Da-
22 woed teja. 'Eta opatanana teh anak
Rapa, di Gat; sarta pada roeboeh koe
panangan Dawoed djeung koe leungeun
abdi-abdina.

*a* 1 Sam. 17:10. *b* p. 13:3.

## PASAL 22.

Tidinja Dawoed ngoendjoekkeun ka
Pangeran [a] oengĕlna ijeu poepoedjian,
keur mangsa andjeunna koe Pangeran
geus dileupaskeun ti leungeun sakabeh
moesoehna, sarta ti panangan Saoel.
2 'Ari pioendjoekna: Pangeran teh nja
batoe tjadas, nja benteng koering, sarta
3 noe ngarahajoekeun ka koering. 'Allah
teh batoe karang koering; di andjeunna
koering njalindoeng; kĕpĕng koering
sarta tandoek kasalamĕtan koering;
koeta koering noe loehoer, sarta pamoe-
roean koering; Djoeroe-salamĕt koering,
noe njalamĕtkeun koering tina panga-
4 nijaja. 'Koering sĕdja sasambat ka Pa-
ngeran, anoe lajak dipoedji; tangtoe
koering disalamĕtkeun ti moesoeh-moe-
soeh koering.

*a* Djab. 18.

5 Karana koering kalingkoeng koe om-
baking maot, waloenganing katiwasan
6 ngareureuwas ka koering. 'Eta koering
karingkoes koe talining ĕnggon noe paeh,
7 kapapag koe ridjĕting maot. 'Dina keur
soekĕr koering njĕloek ka Pangeran,
nja koering sasambat ka Allah koering;
seug andjeunna ti djĕro kabahna nga-
makboel sowara koering, panjambat koe-
ring dongkap ka tjĕpilna.
8 Dĕr boemi teh gendjlong, nja ojag;
dasar langit aringgeung, nja garendjlong,
9 sarehing andjeunna bĕndoe. 'Ngĕboel ha-
seup ti pangamboengna, sarta seuneu
ti djĕro bahamna ngahakan, roehak ra-
10 roehaj ti eta. 'Seug andjeunna ngadeng-
dekkeun langit, djoet loengsoer; sarta
angkeub handapeun dampalna.
11 Noe dititihan koe andjeunna nja moe-
karabin, bĕr hibĕr; sarta katembongna
12 toenggang djangdjang angin. 'Ari poëk
koe andjeunna sakoebĕngna didjadikeun
saoeng, hoeroenan tjai, mĕndoenging la-
13 ngit. 'Tina sorot pajoeneunana raroehaj
roehak seuneu.

14 Pangeran ti langit ngajakeun goeloe-
doeg, noe Langkoeng Agoeng moenggah
15 ngagĕntra. 'Andjeunna ngaleupaskeun
djamparing, seug eta dipabalĕntjarkeun;
16 koe kilat pada digoedjroedkeun. 'Beh
tembong dasaring laoet, sarta katara pa-
dĕmen djagat, tina panjeuseul Pangeran,
tina angining napas pangamboengna.
17 Pangeran ti manggoeng miwarang,
kĕk koering ditjandak, dihandjatkeun
18 ti tjai gĕde; 'dileupaskeun ti moesoeh
koering noe bĕdas, ti noe gareuleuh ka
koering; karana pada kawasa batan koe-
19 ring. 'Eta teh ngaronom ka koering
keur poëan koering balahi, tapi Pange-
20 ran djadi pangladjĕr koering. 'Sarta
koering dibidjilkeun ka noe lĕga; eta
koering koe andjeunna didjait, sabab
soekaeun ka koering.
21 Pangeran teh malĕs ka koering noe-
roetkeun kabĕnĕran koering; noeroet-
keun kabĕrĕsihan leungeun koering moe-
22 langna ka koering.'Karana koering nges-
tikeun djalan Pangeran, sarta teu doraka
23 moengkir ka Allah koering. 'Karana
sadajana hoekoemna aja di hareupeun
koering, sarta ti pikoekoehna koering
24 teu njingkir-njingkir. 'Estoe koering teh
satĕmĕnna ka andjeunna, sarta koering
ngaraksa maneh ti pidorakaeun koering.
25 Mana Pangeran ka koering moelang
noeroetkeun kabĕnĕran koering, noe-
roetkeun kabĕrĕsihan koering di pajoe-
26 neun sotjana. 'Ka noe heman, andjeun
nawiskeun mantĕn heman; ka djalma
satĕmĕnna, andjeun nawiskeun mantĕn
27 satĕmĕnna; 'ka noe bĕrĕsih, andjeun
nawiskeun mantĕn bĕrĕsih; dĕmi ka noe
bengkok mah, andjeun nawiskeun man-
28 tĕn tibalik. 'Ari oemat noe kabalang-
sak koe andjeun disalamĕtkeun; doepi
sotja andjeun neuteup ka noe loehoer,
tinangtos dika-handapkeun.
29 Sajaktosna, Pangeran! andjeun teh
damar koering; sarĕng Pangeran noe
30 nĕrangkeun poëk koering. 'Karantĕn sa-
rĕng andjeun koering ngadoepak bari-
san; koering disarĕngan Allah koering,
31 ngaloentjatan pagĕr tembok. 'Ari Allah
teja sampoerna djalanna; pangandika
Pangeran beunang ngabĕsot; andjeunna
teh minangka kĕpĕng ka sakoer noe
njalindoeng ka andjeunna.
32 Karana saha deui Allah, djaba ti
Pangeran? djeung saha deui batoe ka-
33 rang, djaba ti Allah oerang? 'Allah teja
benteng koering noe santosa; sarta noe
satĕmĕnna koe andjeunna ditoejoen dina
34 djalanna. 'Soekoe koering koe andjeun-
na disaroewakeun djeung mĕntjĕk, sarta
koering koe andjeunna disina nangtoeng
35 di ĕnggon koering noe laloehoer. 'Ari
leungeun koering koe andjeunna diwoe-
roek pĕrang, moenggah leungeun koe-
ring bisa mĕntang gondewa tambaga.
36 Malah andjeun ka koering maparin
kĕpĕnging kasalamĕtan andjeun, sarĕng
koe kasabaran andjeun koering dia-
37 goengkeun. 'Koering ti handap koe an-
djeun didjĕmbaran baris ngalengkah,
sarĕng pigeulang soekoe koering hanteu
tidjalikeuh.
38 Koering ngoedag moesoeh-moesoeh
koering, sarĕng pada ditoempoer; geus
39 seëp, kakarek koering wangsoel. 'Koe
koering dibejakkeun, sarĕng diparing-
gĕskeun, moenggah teu mĕnjat deui;
pada ngadjopak ka handapeun soekoe
40 koering. 'Karantĕn koering koe andjeun
disaboekan kasantosaän baris pĕrang;
noe ngamoesoeh ka koering koe andjeun
pada ditoendoekkeun ka handapeun koe-
41 ring. 'Ari satroe koering koe andjeun
disina noekang ka koering, sangkan noe
gareuleuh ka koering koe koering di-
42 basmi. 'Eta teh alak-ilik, tapi taja noe
noeloeng; ret ka Pangeran, tapi hanteu
43 diwalon. 'Pek koe koering diboeboek-
keun sapĕrtos pĕlĕdoeging taneuh; koe
koering pada dilĕjĕk, disingrajkeun, sa-
pĕrtos leutaking loeloeroeng.
44 Malah koering koe andjeun diraha-
joekeun ti sadajana padoe rahajat koe-
ring; toer koering koe andjeun diraksa,
didjadikeun loeloegoe oerang kapir;
bangsa noe tadina teu kaoeninga koe
45 koering, seug ngawoela ka koering. 'Djal-
ma nagara lijan taraloek ka koering
poera-poera; tjeulina kakarek ngadenge
bedja, seug bae naroeroet ka koering.
46 'Djalma nagara lijan lalempes, sarta
goemĕtĕr bidjil ti koeta-koetana.
47 Pangeran teja djoemĕnĕng; sarta sa-
gala poedji ka Batoe karang koering;
djeung sing diagoengkeun Allah, karang
48 kasalamĕtan koering; 'nja eta Allah,
noe mangmalĕskeun koering, sarta noe
naloekkeun bangsa-bangsa ka handapeun

49 koering; 'noe ngaleupaskeun koering ti
satroe-satroe koering; toer koering koe
andjeun diloehoerkeun ti sakoer noe
ngamoesoeh ka koering; eta koering
koe andjeun diloepoetkeun ti djalma
noe nganijaja.
50 Koe pĕrkawis eta koering sĕdja ha-
toer noehoen ka andjeun, Pangeran!
di sagala bangsa kapir; sarĕng sĕdja
51 moedji ka padjĕnĕngan andjeun, 'noe
maparin kasalamĕtan gĕde ka radjana,
sarĕng midamĕl kaäsihan kana lisahan
andjeunna, nja ka Dawoed sarĕng ka
toeroenanana, langgĕng salalamina.

## PASAL 23.

Sarta nja ijeu lahiran Dawoed anoe
panganggeusan. [a] Ijeu woeroek Da-
woed anak Isai, nja woeroek djalma
noe diadĕgkeun loehoer, lisahan Allah
Jakoeb, toer matak rĕsĕp dina djaboer
2 Israil: 'Roh Pangeran ngandika lantaran
kaoela, sarta lahiranana aja dina biwir
3 kaoela. 'Timbalan Allah Israil, ka kaoela
ngandika Batoe karang Israil: Mĕngke
aja noe njangking kawasa ka bangsa
manoesa, noe adil; njangkingna kawasa
4 kalawan sijeun koe Allah. 'Nja eta sai-
barat ngagĕbraj beurang, bidjil sara-
ngenge, isoek taja mega; tina sorot man-
tas hoedjan bidjil djoedjoekoetan tina
5 boemi. 'Saestoena lain kitoe bangsa ka-
oela di Allah; parandene andjeunna ka
kaoela ngadamĕl pĕrdjangdjian langgĕng,
geus diatoer sadajana sarta ditĕtĕpkeun.
Estoe eta teh sakabeh kasalamĕtan
djeung sakabeh kasoekaän kaoela, sana-
djan koe andjeunna tatjan didjadikeun.
6 'Dĕmi noe balangkawarah mah kabeh
ge bakal saibarat tjoetjoek noe geus
dipitjeun; karana teu beunang ditjabak
7 koe leungeun; 'ari djalma noe dek nga-
ragap ka dinja, make beusi djeung bahoe
toembak; sarta bakal didoeroek koe seu-
neu di ĕnggonna, datang ka bejakna.

[a] 4 Moesa 24 : 3.

8 Nja ijeu [a] ngaran djalma prawira ka-
goengan Dawoed: Joseb-Basebet, oerang
Tahkĕmon, loeloegoe para satrija; nja
eta Adino, oerang Esen, [b] noe ngalawan
djalma dalapan ratoes, kasabĕt sapisan.
9 'Sanggeus eta teh Elasar poetra Dodo,
poetra oerang Ahoah, kaäsoep djalma
prawira noe tiloe, noe reureudjeungan
djeung Dawoed keur basa ngaharina-
keun ka oerang Pĕlisti, noe karoem-
poel di dinja sĕdja pĕrang, sarta oerang
10 Israil geus arijang. 'Eta teh dangdan,
pek njabĕtan ka oerang Pĕlisti, datang
ka tjape leungeunna, djeung leungeunna
rakĕt kana pĕdang; djadi Pangeran nga-
damĕl kasalamĕtan gĕde dina poë harita;
ari bala teh baralik ngiring eta, ngan
11 kari ngarajah bae. 'Sanggeus eta teh
Samma poetra Age, oerang Harar. Hidji
mangsa oerang Pĕlisti karoempoel baris;
ari di ĕnggon eta aja saloewoek kĕbon,
pinoeh koe katjang beureum; toeloej
bala teh kaboer ti hareupeun oerang
12 Pĕlisti. 'Dĕmi eta teja tagĕn dina tĕngah
eta saloewoek kĕbon, dirahajoekeun, sar-
ta njabĕtan ka oerang Pĕlisti; djadi Pa-
ngeran ngadamĕl kasalamĕtan gĕde pi-
13 san. -'Aja djalma tiloean, kaäsoep noe tiloe
poeloeh loeloegoe, bral arindit, toeloej
daratang ka Dawoed, [c] ka goeha Adoe-
lam teja, keur oesoem diboewat; harita
barisan oerang Pĕlisti keur masang-
14 grahan di lĕbak Rĕpaim. 'Mangsa eta
Dawoed aja di benteng, sarta harita
aja patrol oerang Pĕlisti di Bet-Lehem.
15 'Toeloej Dawoed datang kahojong, la-
hirna: Saha ka kami pimereëun nginoem
tjai ti soemoer Bet-Lehem, noe di la-
16 wang nagara? 'Gantjang noe tiloe djal-
ma prawira teja nobros pasanggrahan
oerang Pĕlisti, pek nimba tjai ti soe-
moer Bet-Lehem, noe di lawang nagara;
seug dibawa, toeloej disanggakeun ka
Dawoed; tatapi Dawoed teu kĕrsaeun
ngaleueut tjai eta, tjoer bae koe an-
djeunna ditjitjikeun bade ka Pangeran,
17 'bari ngalahir: Palijas teuing koering
teh, Pangeran! dek milampah kitoe. Naha
koering dek nginoem gĕtih ijeu djalma-
djalma, noe laleumpang naroehkeun nja-
wana? Mana teu kĕrsaeun ngaleueut.
Kitoe lampah eta tiloe djalma prawira
18 teja. - 'Aja deui [d] Abisai, saderek Joab,
poetra Sĕroeja teja; nja eta djadi loeloe-
goe noe tiloean; hidji waktoe eta teh
molahkeun toembakna ka djalma tiloe
ratoes, pada kasabĕt, sarta eta teh kongas
19 di noe tiloean. 'Di noe tiloean teja eta
noe kaädjenan, malah djadi kapalana;
ngan kana tiloean noe tadi mah teu
20 nĕpi. - [e] 'Aja deui Bĕnaja, poetra Jojada,
anoe poetra djalma gagah, asal ti

nagara Kabsel, aheng kalakoeanana; hidji
waktoe eta teh maehan noe doewa [anak]
Ariël, di Moab; djeung hidji waktoe
eta teh toeroen, pek maehan hidji singa
di tĕngah lombang, keur oesoem sal-
21 djoe. 'Kitoe deui maehan hidji oerang
Mĕsir, djalma tanggihgoel; ari leungeun
oerang Mĕsir teh njĕkĕl toembak, tatapi
Bĕnaja njampeurkeun ka dinja ngan
mawa iteuk; pek toembak dirĕboet ti
leungeun oerang Mĕsir teh, bari seug di-
22 paehan koe toembakna sorangan. 'Kitoe
lampah Bĕnaja poetra Jojada teh, sarta
eta teh kongas di noe tiloe djalma pra-
23 wira. 'Di noe tiloe poeloeh teja nja
eta noe kaädjenan, ngan kana tiloean
noe tadi mah teu nĕpi. Ari Bĕnaja teja
koe Dawoed diangkat njĕkĕl djagaba-
jana. *a* 1 Bab. 11:10. *b* Hak. 3:31. *c* 1 Sam. 22:1. *d* p. 2:18. *e* p. 8:18.
24 [a] Asahel, saderek Joab teja, kaäsoep
noe tiloe poeloeh; aja deui Elhanan poe-
25 tra Dodo, ti Bet-Lehem; 'Samma, oerang
26 Harod; Elika, oerang Harod; 'Heles,
oerang Pelet; Ira poetra Ikes, oerang
27 Tĕkoa; 'Abiëser, oerang Anatot; Mĕ-
28 boenai, oerang Hoesa; 'Salmon, oerang
29 Ahoah; Maharai, oerang Nĕtopa; 'Heleb
poetra Baäna, oerang Nĕtopa; Itai poe-
tra Ribai, ti Giba, nagara oerang Bin-
30 yamin; 'Bĕnaja, oerang Piraton; Hidai
ti waloengan Gaäs; Abi-Albon, oerang
31 Arba; 'Asmawet, oerang Barahoem;
32 'Eljahba, oerang Saälbon; poetra Jasen;
33 Jonatan; 'Samma, oerang Harar; Ahi-
34 am poetra Sarar, oerang Harar; 'Elipe-
let poetra Ahasbai, anoe poetra oerang
Maäka; Eliam poetra Ahitopel, oerang
35 Gilon teja; 'Hesrai, oerang Karmel; Pa-
36 arai, oerang Arab; 'Jigal poetra Natan,
37 ti Soba; Bani, oerang Gat; 'Selek, oe-
rang Amon; Naharai, oerang Berot, toe-
kang mawa pakarang Joab poetra Sĕ-
38 roeja teja; 'Ira, oerang Jeter; Gareb,
39 oerang Jeter; 'Oeria, [b] oerang Het;
djoemlah tiloe poeloeh toedjoeh.
*a* p. 2:18. *b* p. 11:3.

## PASAL 24.

Tidinja [a] Pangeran djadi bĕndoe [b] deui
ka Israil; seug ngangsonan Dawoed
ka Israil, timbalanana: Hajoe, milang
2 Israil djeung Joeda. 'Toeloej radja ma-
rentah ka Joab, kapala balad anoe di
andjeunna: Maneh geura ngaronda sa-
kabeh kaom Israil, [c] ti sĕmĕt Dan tĕpi
ka Berseba; koedoe ngaloris djalma-
djalma, sangkan kami njaho bilangan
3 djalma-djalma. 'Ari pioendjoek Joab ka
radja: Moegi-moegi koe Pangeran, Allah
andjeun, saäja-ajana djalma-djalma di-
woewoehan saratoes patikĕlaneun, sa-
rĕng sing katingal koe sotja goesti sang
radja; nanging koe naon noe mawi
goesti sang radja ngĕrsakeun pĕrkawis
4 kitoe? 'Dĕmi pilahir radja njilĕpkeun
ka Joab djeung ka para kapala balad.
Toeloej Joab djeung para kapala balad
teh ka loewar ti pajoeneun radja, rek
ngaloris djalma-djalma bangsa Israil.
5 'Tidinja mareuntas tji Jordan, seg ma-
sanggrahan di Aroër, ti katoehoeëun
nagara, noe di tĕngah waloengan Gad,
6 sarta nĕpi ka Jaser. 'Toeloej darongkap
ka Gilad sarta ka tanah Tahtim-Hodsi;
seug darongkap ka Dan-Jaän, sarta ka
7 sakoeriling nagara Sidon. 'Tidinja da-
rongkap ka Tiroes, nagara reugreug,
sarta ka sakabeh nagara oerang Hiwi
djeung oerang Kanaän; ari brasna ka
tanah Joeda, sabeulah ti kidoel, nja eta
8 ka Berseba. 'Kitoe ngarondana sakoe-
riling tanah; ari geus meunang salapan
boelan doewa poeloeh poë darongkap
9 deui ka Jĕroesalem. 'Tidinja Joab ka
radja njanggakeun bilangan lorisan djal-
ma-djalma; ari Israil aja dalapan kĕti
djalma pĕrkosa noe njikĕp pĕdang, sarta
oerang Joeda aja lima kĕti djalma.
*a* 1 Bab. 21:1. *b* p. 21:1. *c* p. 17:11.
10 Toeloej Dawoed [a] ratoeg manahna
sanggeusna milang djalma-djalma teh.
Pok Dawoed oendjoekan ka Pangeran:
[b] Abdi teh langkoeng-langkoeng nja dosa
migawe kitoe; nanging ajeuna, noen
Pangeran! moegi-moegi dileungitkeun
eta kadorakaän abdi gamparan; karan-
tĕn abdi teh langkoeng-langkoeng nja
11 teu poegoeh lampah. 'Barang Dawoed
tanghi wantji isoek, aja pangandika
Pangeran ka nabi [c] Gad, djoeroe pĕlĕng
12 Dawoed, kijeu pangandikana: 'Maneh
geura leumpang, bedjakeun ka Dawoed:
Kijeu timbalan Pangeran: Maneh koe
kami ditawaran tiloe pĕrkara; pilih koe
maneh salah-sahidji, koe kami rek di-
13 damĕl ka maneh. 'Bral Gad teh nga-
deuheus ka Dawoed, sarta ngoeninga

ka andjeunna, kijeu pihatoerna: Andjeun
hajang didatangan patjěklik toedjoeh
taoen di satanah andjeun? atawa hajang
kaboer tiloe boelan koe moesoeh an-
djeun, tina koe eta dioedag? atawa ha-
jang pagěboeg tiloe poë di satanah an-
djeun? Ajeuna andjeun geura manah
sarěng masing sae-sae, koemaha kaoela
nja pingawangsoeleun ka noe miwarang
14 kaoela. 'Ari lahiran Dawoed ka Gad:
Kaoela teh soesah katjida; měnding oe-
rang laboeh ka panangan Pangeran bae,
karana gěde pisan piwělasna; hajang
15 oelah laboeh ka leungeun manoesa.'Seug
Pangeran ka Israil maparin pagěboeg,
ti isoek těpi ka waktoe noe tangtoe;
ari djalma-djalma teh, ti sěmět Dan
těpi ka Berseba, toedjoeh laksa djalma
16 noe paeh. 'Barang malaikat njodorkeun
panangan ka Jěroesalem, dek diroeksak,
seug Pangeran [d] handjakaleun koe hal
katjilakaän teja, sarta Pangeran nimba-
lan ka malaikat noe ngaroeksak djalma-
djalma teh: Mendjeuh; ajeuna tjitjing-
keun leungeun maneh. Ari malaikat Pa-
ngeran teh ajana di lěbah pangirikan
17 Arawna, oerang Jěboes. 'Ana Dawoed
ningali eta malaikat, noe ngagěboeg
djalma-djalma teja, pok Dawoed oen-
djoekan ka Pangeran, kijeu pioendjoekna:
Salěrěsna, abdi noe gadoeh dosa, sarěng
abdi noe milampah bengkok teh; doepi
eta mah, domba-domba teja, migawe
naon? panangan andjeun moegi sina
toeměrap ka diri abdi bae sarěng ka
saeusi-imah poen bapa. *a* 1 Sam. 24 : 6.
*b* p. 12 : 13. *c* 1 Sam. 22 : 5. *d* Jěr. 42 : 10.
18 Toeloej Gad teja dina poë harita keneh
ngadeuheus ka Dawoed, sarta mihatoer
ka andjeunna: Mangga geura angkat,
moedoe ngaděgkeun hidji altar bade ka
Pangeran dina pangirikan Arawna, oe-
19 rang Jěboes teja. 'Bral Dawoed djěng-
kar, noemoetkeun lahiran Gad, sakoe-
20 maha timbalan Pangeran teja.'Ari Araw-
na ngareret, beh nendjo radja djeung
mantri-mantrina ngadeukeutan ka ma-
nehanana; djol Arawna bidjil, brěk soe-
djoed ka radja, njoeoeh kana taneuh.
21 'Oendjoekan Arawna teh: Koe naon noe
mawi goesti sang radja linggih ka ab-
dina? Lahiran Dawoed: Hajang meuli
ti maneh ijeu pangirikan, keur piěng-
goneun njijeun hidji altar pikeun ka
Pangeran, sangkan ijeu balahi moegi
22 kanděg ka djalma-djalma. 'Pioendjoek
Arawna ka Dawoed: Mangga, goesti
sang radja! tjandak bae sarěng koer-
bankeun anoe pisaeëun koe pangraos
radja; tah tingali, ijeu sapi bade pikoer-
baneun doeroekan, sarěng ijeu seredan
ngirik sarawoeh parabot sapi bade pi-
23 soeloeheunana. 'Eta sadajana, noen ra-
dja! koe Arawna disanggakeun ka radja.
Oendjoekan deui Arawna teh ka radja:
[a] Moegi-moegi andjeun kamanah koe
24 Pangeran, Allah andjeun. 'Děmi lahiran
radja ka Arawna teh: Ontong, saestoena
koe kami dek dibeuli ti maneh sahar-
gana; da kami teh ka Pangeran, Al-
lah kami, moal pisan ngoerbankeun
koerban doeroekan teu make dibajar.
Seug koe Dawoed eta pangirikan katoet
sapina digaleuh harga lima poeloeh sekel
25 perak. 'Prak Dawoed ngadaměl hidji
altar di dinja bade ka Pangeran, sarta
ngoerbankeun koerban doeroekan djeung
koerban panarima. [b] Toeloej paněda eusi
tanah koe Pangeran ditarima, sarta ba-
lahi teja kanděg ka Israil. *a* 3 Moesa 1 : 4.
*b* p. 21 : 14.

---

# KITAB PARA RADJA NOE KAHIDJI.

## PASAL 1.

Ari radja Dawoed geus sěpoeh, [a] geus
lila pisan joeswana; sarta salirana
ditoetoepan koe kampoeh-kampoeh, ta-
pi teu matak haneut ka andjeunna.
2 'Toeloej mantri-mantrina aroendjoekan
ka andjeunna: Saena goesti sang radja
dipangnejangankeun hidji landjang, pa-
rawan, sina tětěp di pajoeneun radja,

sarĕng ngamemenan ka radja, toer sina
sare dina pangkon andjeun, soepaja
3 goesti sang radja djadi haneut. 'Seug
pada nejangan hidji landjang geulis di
sawĕwĕngkĕran Israil; toeloej manggih
Abisag, oerang Soenem, sarta dideu-
4 heuskeun ka radja. 'Ari eta landjang
moetoeh koe geulis; toeloej ngamemenan
ka radja, sarta ngalaladenan ka an-
djeunna; tatapi koe radja hanteu ditĕ-
mahan. *a* 2 Sam. 5 : 4.
5 Tidinja Adonia [a] poetra Hagit teja
moendjoelkeun maneh, pokna: Aing anoe
bakal radja; sarta Adonia [b] njadijakeun
pikeun pribadina hidji kareta djeung
taroekang toempak koeda, sarta lima
poeloeh djalma noe loempat ti heula-
6 eunana. 'Ari eta teh saoemoerna koe
ramana hanteu dipĕpĕrih, tara ngalahir:
Koe naon maneh migawe kitoe? Samalah
eta teh aloes katjida dĕdĕgna; ari di-
7 owokeunana pandeurieun Absalom.'Toe-
loej pasini djeung Joab poetra Sĕroeja,
sarta djeung panghoeloe Abjatar; nja
eta pada noeloeng ka dinja, noeroet
8 Adonia. 'Tatapi ari panghoeloe Sadok,
djeung Bĕnaja poetra Jojada, sarta nabi
Natan, kitoe deui Simi, djeung Rei,
sarta para prawira kagoengan Dawoed
teja, eta mah teu miloe ka Adonia.
9 'Tidinja Adonia meuntjitan domba, sapi
djeung sato beunang ngalĕbĕng, deukeut
batoe Sohelet, noe di lĕbah soemoer
Rogel, sarta [c] ngondangan sakabeh sa-
derekna, para poetra radja noe pamĕgĕt,
kitoe deui sakabeh oerang Joeda, man-
10 tri-mantri radja; 'tatapi ari nabi Natan,
djeung Bĕnaja, kitoe deui para prawira,
djeung Soeleman saderekna, eta mah
teu diondang. *a* 2 Sam. 3 : 4. *b* 2 Sam. 15 : 1.
*c* 2 Sam. 13 : 23.
11 Toeloej Natan misaoer ka Batseba,
iboe Soeleman teja, kijeu saoerna: Naha
andjeun teu ngareungeu warta, jen Ado-
nia poetra Hagit teh djadi radja? ari
Dawoed, goesti oerang, teu oeningaeun.
12 'Mana ajeuna, mangga, kaoela ka an-
djeun ngahatoeranan pirĕmpoeg, soepaja
andjeun ngarahajoekeun pati pribadi
djeung pati poetra andjeun Soeleman.
13 'Andjeun geura angkat, ngadeuheus ka
radja Dawoed, koedoe oendjoekan ka
andjeunna kijeu: Naha, goesti sang ra-
dja! andjeun teh lain soempah ka abdi
gamparan, ngalahir kijeu: Saestoena,
Soeleman, anak maneh, mĕngke djadi
radja sanggeusna kami, sarta nja eta
noe bakal dijoek dina korsi kami? na
koe naon mana Adonia djadi radja?
14 'Masing oeninga, sabot andjeun keur
oendjoekan keneh di dinja ka radja,
kaoela ge tangtoe ngadeuheus ti poeng-
koereun andjeun, bari seug mĕpĕkan
15 kasaoeran andjeun.'Toeloej Batseba nga-
deuheus ka radja, asoep ka kamar; ari
radja teh geus sĕpoeh katjida, sarta
Abisag, oerang Soenem teja, ngalala-
16 denan ka radja. 'Broek Batseba teh
soedjoed ka radja. Ngalahir radja: Aja
17 naon, njai? 'Pioendjoekna ka andjeunna:
Noen goesti! andjeun bareto ka abdi
gamparan soempah njĕbat Pangeran,
Allah andjeun: Saestoena, Soeleman,
anak maneh, mĕngke djadi radja sang-
geusna kami, sarta nja eta noe bakal di-
18 joek dina korsi kami.'Doepi ajeuna, salĕ-
rĕsna, Adonia noe djadi radja, nanging
andjeun, goesti sang radja! teu oeninga.
19 'Ari eta teh geus meuntjitan sapi, sa-
rĕng sato beunang ngalĕbĕng, sarawoeh
domba, pirang-pirang, sarĕng ngonda-
ngan sadajana poetra radja noe pamĕgĕt,
kitoe deui panghoeloe Abjatar, sarĕng
Joab, kapala balad; doepi abdi andjeun
20 Soeleman teu diondang. 'Ari mĕngga-
hing andjeun, noen goesti sang radja!
panon sabangsa Israil malĕntjrong ka
andjeun, pada hajang dipaparin njaho,
saha teja noe bade tjalik dina pangling-
gihan goesti sang radja, sanggeusna an-
21 djeun. 'Ari teu kitoe mah, dimana goesti
sang radja geus koelĕm sarĕng karoe-
hoen andjeun, tinangtos diri abdi sarĕng
poen anak Soeleman diitoeng djalma
22 dosa. 'Doemadakan, sabot Batseba keur
oendjoekan keneh ka radja, hol nabi
23 Natan ngadeuheus. 'Aja noe ngoeninga
ka radja, kijeu pioendjoekna: Noen, aja
nabi Natan. Barang dongkap ka pa-
joeneun radja, seug soedjoed ka radja,
24 njoeoeh kana taneuh. 'Pok Natan mi-
hatoer: Noen, goesti sang radja! karah
andjeun nimbalan: Adonia noe bakal
djadi radja sanggeusna kami, sarta nja
eta noe bakal dijoek dina korsi kami?
25 'Karantĕn dintĕn ijeu eta teh mang-
kat, seug meuntjitan sapi, sarĕng sato
beunang ngalĕbĕng, sarawoeh domba,

pirang-pirang, malah ngondangan sada-
jana poetra radja noe pamĕgĕt, sarĕng
para kapala balad, sarawoeh panghoeloe
Abjatar; sarĕng, salĕrĕsna, pada dahar-
leueut di hareupeunana, bari njarĕboet:
26 [a] Sing salamĕt radja Adonia! 'Ari mĕng-
gahing diri abdi gamparan, sarĕng pang-
hoeloe Sadok, kitoe deui Bĕnaja poetra
Jojada, sarawoeh Soeleman, abdi gam-
27 paran teja mah, teu diarondang. 'Koe-
maha ti goesti sang radja pangajana
pĕrkawis kitoe teh, sarĕng andjeun teu
maparin njaho ka diri abdi, ṣaha teja
noe bade tjalik dina panglinggihan goesti
28 sang radja, sanggeusna andjeun? 'Nga-
walon radja Dawoed, kijeu lahirna: Geu-
ra tjĕloekan Batseba. Gantjangna geus
dongkap ka pajoeneun radja, sarta ma-
29 rĕk di pajoeneun radja. 'Toeloej radja
soempah, kijeu lahirna: [b] Dĕmi djoe-
mĕnĕnging Pangeran, noe geus ngaleu-
paskeun njawa kami ti sakabeh kasoe-
30 sahan! 'sakoemaha kami ka njai soem-
pah, njĕboet Pangeran, Allah Israil,
omong kami: Saestoena, Soeleman, anak
njai, mĕngke djadi radja sanggeusna
kami, sarta nja eta noe bakal dijoek
dina korsi kami, ngaganti kami teja:
geus tangtoe kami ngalampahkeun kitoe
31 poë ijeu. 'Broek Batseba njoeoeh kana
taneuh, soedjoed ka radja, bari oen-
djoekan: [c] Moegi goesti sang radja Da-
32 woed salamĕt salalanggĕngna! 'Geus ki-
toe radja Dawoed nimbalan: Geura tjĕ-
loekan panghoeloe Sadok, djeung nabi
Natan, sarta Bĕnaja anak Jojada. Gan-
tjangna geus darongkap ka pajoeneun
33 radja. 'Ngalahir radja ka darinja: Ma-
raneh geura njokot abdi-abdi goesti ma-
raneh, seug bawa, djeung toempakkeun
anak kami Soeleman kana bigal anoe
kami, toeloej anteurkeun ka Gihon;
34 'koedoe diminjakan di dinja koe pang-
hoeloe Sadok djeung nabi Natan, di-
angkat radja, njangking Israil; toeloej
koedoe narijoep sangkakala, bari nja-
rĕboet: Sing salamĕt radja Soeleman!
35 'Tidinja koe maraneh koedoe diiring-
keun; ari geus dongkap, sina tjalik dina
korsi kami; karana nja eta noe bakal
djadi radja ngaganti kami, sarta nja
eta noe koe kami ditangtoekeun djadi
gĕgĕdoeg, njangking Israil djeung Joeda.
36 'Ngawangsoel Bĕnaja poetra Jojada teh
ka radja, kijeu pioendjoekna: Amin;
Pangeran, Allah goesti sang radja, moe-
37 gi nimbalan kitoe! 'Sakoemaha Pange-
ran njarĕngan ka goesti sang radja, [d]
moegi nja kitoe deui njarĕngan ka Soe-
leman, sarĕng panglinggihanana moegi
dipoendjoelkeun ti panglinggihan goesti
38 sang radja Dawoed! 'Bral mijang pang-
hoeloe Sadok, djeung nabi Natan, sarta
Bĕnaja poetra Jojada, kitoe deui [e] djoe-
roe kĕtok djeung djoeroe loempat teja,
sarta nitihkeun Soeleman ka bigal radja
Dawoed, bari seug didjadjapkeun ka
39 Gihon. 'Djeung panghoeloe Sadok tina
himah njandak [f] hidji tandoek dieusi
minjak, prak Soeleman dilisahan; toe-
loej narijoep sangkakala, sarta sakabeh
djalma pada njarĕboet: Sing salamĕt
40 radja Soeleman! 'Broel sakabeh djalma
arindit ngiring Soeleman, sarta djalma-
djalma pada njoeling, djeung pada boe-
ngah, rosa kaboengahanana, wani boemi
teh eundeur tina sowarana.

*a* 1 Sam. 10:24. *b* 2 Sam. 4:9. *c* Dan. 2:4. *d* 2 Bab. 1:1. *e* 2 Sam. 8:18. *f* 1 Sam. 16:1.

41 Ari Adonia djeung sakabeh ondangan
anoe reureudjeungan teja pada nga-
denge; harita geus reres dalahar. Barang
Joab ngareungeu sora sangkakala, pok
njaoer: Na koe naon di dajeuh aja sora
42 roesoeh? 'Sabot Joab keur misaoer ke-
neh, doemadakan, datang [a] Jonatan,
poetra panghoeloe Abjatar. Misaoer Ado-
nia: Ka dijeu asoep; karana sampejan
djalma digdjaja, tangtoe mawa bedja
43 hade. 'Ngawangsoel Jonatan, kijeu wang-
soelna ka Adonia: Sajaktosna, goesti
oerang, radja Dawoed, ngadjĕnĕngkeun
44 Soeleman, didamĕl radja; 'sarĕng koe
radja dipiwarang leumpang, direudjeu-
ngan panghoeloe Sadok, sarĕng nabi
Natan, sarawoeh Bĕnaja poetra Jojada,
kitoe deui djoeroe kĕtok sarĕng djoe-
roe loempat teja; pek koe eta ditoeng-
45 gangkeun ka bigal radja. 'Toeloej Soe-
leman koe panghoeloe Sadok sarĕng
nabi Natan dilisahan di Gihon, diang-
kat radja; geus kitoe arindit ti dinja
bari baroengaheun, moenggah dajeuh
teh roesoeh; nja eta sora, noe koe aran-
46 djeun kareungeu. 'Malah-malah Soele-
man keur tjalik dina korsi karadjaän,
47 'toer para mantri radja geus ngada-
reuheusan, ngoendjoengan ka goesti

oerang, radja Dawoed, pihatoerna: Moegi-
moegi koe Allah andjeun padjĕnĕngan
Soeleman disaekeun ti padjĕnĕngan an-
djeun, sarĕng panglinggihanana moegi di-
poendjoelkeun ti panglinggihan andjeun;
sarta radja teh sĕmbahijang dina pangkoe-
48 lĕman. 'Samalah radja nimbalan kijeu:
Sagala poedji ka Pangeran, Allah Israil,
anoe poë ijeu geus maparin anoe dijoek
dina korsi kami, sarta katendjo koe
49 panon kami. 'Toeloej sakabeh ondangan
Adonia pada rareuwaseun; pek darang-
dan, bari toeloej laleumpang, masing-
50 masing djalanna. 'Ari Adonia sijeuneun
koe Soeleman; pek dangdan, sarta mang-
kat, bari toeloej [b] njĕkĕl tatandoekan
51 altar. 'Aja noe ngoeninga ka Soeleman,
pioendjoekna: Noen, Adonia sijeuneun
radja Soeleman, sarĕng, salĕrĕsna, keur
njĕkĕl tatandoekan altar, saoerna: Moegi
radja Soeleman poë ijeu soempah ka
kaoela, jen moal maehan ka abdina koe
52 pĕdang. 'Ari lahiran Soeleman: Oepama
nandakeun maneh djalma sadjati, [c] boe-
oekna salambar ge moal ragrag ka boe-
mi; sabalikna, oepama kapanggih aja
lampahna goreng mah, tangtoe dipae-
53 han. 'Toeloej radja Soeleman miwara-
ngan; seug Adonia koe piwarangan teh
ditoeroenkeun tina altar; geus kitoe
ngadeuheus, sarta njĕmbah ka radja
Soeleman. Timbalan Soeleman ka dinja:
Geura moelang ka imah maneh.

*a* 2 Sam. 15:27, 36. *b* 2 Moesa 27:2; p. 2:28, 29. *c* 2 Sam. 14:11.

## PASAL 2.

Ari joeswa Dawoed geus deukeut ka
poepoes; tidinja andjeunna wĕwĕkas
ka Soeleman poetrana, kijeu lahirna:
2 'Ajeuna ama rek mijang, [a] njorang dja-
lan saeusi boemi; mana maneh koedoe
masing tĕgĕr sarta sing djadi lalaki.
3 'Djeung [b] koedoe ngadjaga kana dja-
gaän Pangeran, Allah maneh; sing nga-
lakonan djalan andjeunna, sing ngestoe-
keun pikoekoehna, timbalanana, hoe-
koemna djeung pĕrtelaänana, [c] sakoe-
maha noe kaoengĕlkeun dina toret Moe-
sa; [d] soepaja maneh masing pintĕr nja
lalampahan, saniskara bae noe koe ma-
neh dipigawe, sarta ka mana bae maneh
4 ngadjoegdjoeg; 'sangkan Pangeran nga-
boektikeun pangandikana, noe koe an-
djeunna diandikakeun hal diri ama, kijeu
pangandikana: [e] Oepama anak-intjoe
maneh ngaraksa djalanna, loemakoe di
pajoeneun kami djeung satoehoena, tĕ-
roes reudjeung hate sarta tĕroes djeung
njawa, eta maneh, soer pangandikana,
moal pikapĕnggĕleun djalma dijoek dina
5 korsi karadjaän Israil. 'Djeung deui ma-
neh teh njaho [f] anoe dilampahkeun ka
ama koe Joab anak Sĕroeja, noe koe
eta dilampahkeun ka noe doewa kapala
balad Israil, nja eta ka Abner anak Ner,
djeung ka Amasa anak Jeter teja, noe
pada dipaehan koe manehanana, djadi
ngabidjilkeun gĕtih pĕrang dina mangsa
kĕrta, sarta ngajakeun gĕtih pĕrang kana
saboek noe dina tjangkengna, djeung
6 kana sapatoe noe dina soekoena. 'Mana
pilampah toeroetkeun kapintĕran ma-
neh; ngan boeoekna noe hoewisan koe
maneh oelah dibikeun toeroen kana
7 koeboer djeung kasalamĕtan. 'Ari ka
anak-anak [g] Barsilai, oerang Gilad teja,
koedoe milampah kahemanan, sing ka-
asoep anoe sok dahar djeung maneh sa-
medja reudjeung; karana nja kitoe
manggihanana ka ama, basa ama nga-
lolos tina sabab Absalom, doeloer maneh
8 teja. 'Sarta masing ingĕt, di maneh [h]
aja Simi, anak Gera, oerang Binyamin
ti Bahoerim teja; eta teh njapa ka ama,
njogok pisan panjapana, basa poëan ama
leumpang ka Mahanaim teja; tatapi eta
teh datang mapagkeun ama ka tji Jor-
dan, sarta ama soempah ka dinja njĕ-
boet Pangeran, omong ama: Maneh koe
9 kami moal dipaehan koe pĕdang. 'Dĕmi
ajeuna, koe maneh oelah diangkĕn teu
dosa, karana maneh teh djalma pintĕr;
sarta maneh tangtoe njaho anoe koe
maneh koedoe dilampahkeun ka dinja;
ngan boeoekna noe hoewisan sina toe-
10 roen kana koeboer kalawan gĕtih. 'Tidi-
nja [i] Dawoed koelĕm reudjeung karoe-
hoenna, sarta dikoerĕbkeun [j] di dajeuh
11 Dawoed. 'Ari lawasna Dawoed ngara-
djaän ka Israil, [k] opat poeloeh taoen;
di Hebron ngaradjaänana toedjoeh ta-
oen, sarta di Jĕroesalem ngaradjaänana
tiloe poeloeh tiloe taoen.

*a* Jos. 23:14. *b* 3 Moesa 8:35. *c* 5 Moesa 17:18. *d* Jos. 1:7. *e* 2 Sam. 7:12; Djab. 132:12. *f* 2 Sam. 3:27; 20:10. *g* 2 Sam. 17:27; 19:31. *h* 2 Sam. 16:5; 19:23. *i* 2 Sam. 7:12. *j* 2 Sam. 5:7, 9. *k* 2 Sam. 5:5; 1 Bab. 29:27.

12 Dĕmi Soeleman teja [a] tjalik dina pang-
linggihan Dawoed ramana, sarta kara-
13 djaänana dipageuhkeun katjida. 'Geus
kitoe [b] Adonia poetra Hagit teja datang
ka Batseba, iboe Soeleman. Ditaros koe
Batseba: Ĕneng tjalik teh koemaha, sa-
lamĕt? Wangsoelanana: Bĕrkah, sala-
14 mĕt. 'Mihatoer deui Adonia: Simkoering
aja pihatoereun ka ĕmbi. Walon Bat-
15 seba: Tjik, saoerkeun. 'Pihatoer Adonia:
Ĕmbi langkoeng oeninga, karadjaän teh
gadoeh simkoering, sarĕng sabangsa
Israil pada njanghareup ka simkoering,
kahajangna simkoering djadi radja; tapi
karadjaän teh geus diingĕrkeun, nja
djadi kagoengan raji simkoering, wan-
toening ti Pangeran pangdjadi kagoe-
16 nganana teh. 'Ari ajeuna simkoering aja
panoehoen sapĕrkawis ka ĕmbi, moegi
diri simkoering oelah ditampik. Walon
17 Batseba ka dinja: Tjik, saoerkeun. 'Ari
pihatoerna: Moegi milahir ka radja
Soeleman, karantĕn salira ĕmbi moal
koe andjeunna ditampik, eta simkoering
moegi dipaparin [c] Abisag, oerang Soenem
18 teja, keur pibodjoĕun. 'Walon Batseba:
Hade, pĕrkara ĕneng koe ĕmbi meureun
19 didongkapkeun ka radja. 'Toeloej Bat-
seba tjalik ka radja Soeleman, sĕdja
ngadongkapkeun ka andjeunna pĕrkara
Adonia teja. Neut radja teh ngadĕg
mapag, dat njĕmbah ka iboe, bari seug
tjalik deui di panglinggihanana, sarta mi-
warang neundeun korsi pikeun iboe
radja; gek Batseba tjalik di tĕngĕneu-
20 nana. 'Pok njaoer Batseba: Iboe aja pa-
menta leuleutikan sapĕrkara ka ĕnoeng;
moegi diri iboe oelah ditampik. Diwa-
lon koe radja: Noen, iboe! mangga poen-
doet bae; karantĕn salira iboe koe sim-
21 koering moal ditampik. 'Ari saoerna:
Moegi Abisag, oerang Soenem teja, di-
paparinkeun ka Adonia, lantjeuk ĕnoeng,
22 keur pibodjoĕunana. 'Ngawalon radja
Soeleman, kijeu walonna ka iboena: Na
koe naon iboe moendoet eta Abisag,
oerang Soenem, pikeun Adonia? geura
moendoet karadjaän bae sakali keur
manehanana, da eta teh doeloer sim-
koering saloehoereun, nja keur mane-
hanana, djeung keur panghoeloe Abja-
23 tar, sarta keur Joab anak Sĕroeja. 'Seug
radja Soeleman soempah njĕbat Pange-
ran, kijeu lahirna: [d] Simkoering nĕda
koe Allah didamĕl kijeu sarta diwoe-
woehan kijeu, saestoena Adonia pango-
mongkeunana omongan kitoe teh ma-
24 tak tiwas njawana. 'Ari ajeuna, dĕmi
djoemĕnĕnging Pangeran, anoe nĕtĕp-
keun simkoering, djeung ngadijoekkeun
simkoering dina panglinggihan Dawoed,
rama simkoering, sarta ngadamĕl imah
pikeun simkoering, [e] sakoemaha pangan-
dikana teja! saestoena Adonia rek dipae-
25 han poë ijeu keneh. 'Toeloej radja Soe-
leman miwarang koe lantaran Bĕnaja
poetra Jojada teja; nja eta naradjang
ka Adonia, seug Adonia paeh.

*a* p. 1:13, 17, 30. *b* p. 1:5. *c* p. 1:3. *d* 1 Sam. 14:44. *e* 2 Sam. 7:11, 12.

26 Djeung deui radja nimbalan ka pang-
hoeloe Abjatar: Maneh geura moelang
ka Anatot, ka kĕbon maneh, karana
maneh teh mandjing dihoekoem pati;
tatapi maneh koe kami moal dipaehan
poë ijeu, [a] tina sabab maneh ngagotong
pĕti Goesti Pangeran pajoeneun Dawoed,
rama kami, djeung tina sabab maneh
bela sangsara dina sakabeh kasangsa-
27 raän rama kami. 'Djadi Abjatar teh koe
Soeleman didjongklokkeun tina djĕnĕng
panghoeloe Pangeran; [b] soepaja kalak-
sanakeun pangandika Pangeran, noe
diandikakeun tina hal bangsa Eli di
Silo teja. *a* 1 Sam. 22:20; 30:7; 2 Sam. 15:24. *b* 1 Sam 2:31.

28 Ari bedjana datang ka Joab; [a] karana
Joab teh bareto njimpang, noeroet Ado-
nia, tapi teu njimpang noeroet Absa-
lom. Toeloej Joab kaboer ka himah Pa-
ngeran, [b] sarta njĕkĕl tatandoekan altar.
29 'Aja noe ngoeninga ka radja Soeleman,
jen Joab teh kaboer ka himah Pange-
ran, sarta, saĕnjana, keur ngabanding
kana altar. Toeloej Soeleman miwarang
Bĕnaja poetra Jojada teja, timbalanana:
[c] Maneh geura leumpang, eta taradjang.
30 'Ana geus datang Bĕnaja ka himah Pa-
ngeran, pok misaoer ka Joab: Kijeu
timbalan radja: Geura ka loewar. Dĕmi
djawabna: Moal; karana hajang paeh
di dijeu. Tidinja Bĕnaja njanggakeun
lapor ka radja, pihatoerna: Kijeu omo-
ngan Joab, sarĕng kijeu djawabna ka
31 abdi. 'Ari timbalan radja ka Bĕnaja
teh: Toeroetkeun saomongna, pek bae
taradjang, sarta koeboer sakali; soepaja
maneh ti kami djeung ti saeusi-boemi

rama kami njingkirkeun eta gĕtih, anoe
dikoetjoerkeun koe Joab euweuh sabab-
32 na teja. 'Mangke Pangeran [d] malikkeun
gĕtih Joab ka dirina, pedah naradjang
ka doewa djalma noe balĕnĕr nja ha-
rade ti batan manehanana, pada dipae-
han koe pĕdang, ari Dawoed, rama kami,
teu oeningaeun; nja eta ka Abner anak
Ner, kapala balad Israil, djeung ka Ama-
sa anak Jeter, kapala balad Joeda teja.
33 'Djadi gĕtih eta doewaän mangke malik
ka Joab, sarta ka toeroenanana salalang-
gĕngna; sabalikna ari Dawoed, djeung
toeroenanana, djeung bangsana, sarta
panglinggihanana mah pisalamĕteun ti
34 Pangeran salalanggĕngna. 'Bral mangkat
Bĕnaja poetra Jojada teh, pek nara-
djang ka Joab, dipaehan; toeloej dikoe-
35 boer di lĕmboerna, di tĕgal lĕga. 'Tidi-
nja Bĕnaja poetra Jojada teh koe radja
diangkat ngaganti Joab njangking ba-
lad, sarta [e] panghoeloe Sadok koe radja
diangkat ngaganti Abjatar. *a* 2 Sam. 18 : 2;
p. 1 : 7. *b* p. 1 : 50. *c* 2 Moesa 21 : 14. *d* 2 Sam.
1 : 16. *e* 1 Sam. 2 : 35; Jĕh. 44 : 15.

36 Geus kitoe radja miwarangan ngala
Simi teja; toeloej ditimbalan kijeu: Ma-
neh geura njijeun imah keur diri maneh
di Jĕroesalem; koedoe matoeh di dinja,
37 sarta oelah ka mana-mana. 'Karana sa-
mangsa maneh ka loewar, sarta meun-
tas tji Kidron, kanjahokeun koe maneh,
saestoena maneh teh dipaehan; [a] gĕtih
maneh mangke malik ka diri maneh.
38 'Wangsoelan Simi ka radja: Lĕrĕs pa-
ngandika; sakoemaha lahiran goesti sang
radja, nja kitoe abdi gamparan sĕdja
milampah. Toeloej Simi teh matoeh di
39 Jĕroesalem, lila katjida. 'Dĕmi geus meu-
nang tiloe taoen, hidji waktoe doewa
badega Simi maringgat ka Akis poetra
Maäka, radja Gat. Toeloej aja noe mo-
pojan ka Simi, pokna: Saĕnjana, badega
40 sampejan teja araja di Gat. 'Pek Simi
dangdan, djeung ngararangkenan kalde-
na, bral leumpang ka Gat, ka Akis, ne-
jangan badegana. Toeloej Simi moelang
41 deui, sarta badegana dibawa ti Gat. 'Aja
noe ngoeninga ka Soeleman, jen Simi
teja leumpang ti Jĕroesalem ka Gat,
42 sarta geus moelang. 'Tidinja radja mi-
warangan ngala Simi; seug ditimbalan
kijeu: Karah kami bareto lain njoem-
pahan ka maneh njĕboet Pangeran, bari
ngingĕtan ka maneh, omong kami: Sa-
mangsa maneh ka loewar, sarta leum-
pang ka mana-mana, kanjahokeun koe
maneh, saestoena maneh teh dipaehan?
Ari djawab maneh ka kami: Lĕrĕs pa-
43 ngandika, noe koe abdi kakoeping. 'Na
koe naon maneh teu nĕtĕpkeun eta
soempah ka Pangeran teh, kitoe deui
parentah, noe koe kami diparentahkeun
44 ka maneh teja? 'Nimbalan deui radja
ka Simi teh: Maneh teh njaho [b] saka-
beh kagorengan, anoe karasa koe hate
maneh, anoe koe maneh dilampahkeun
ka Dawoed, rama kami teja; mangke
koe Pangeran eta kagorengan maneh
45 dibalikkeun ka diri maneh. 'Dĕmi radja
Soeleman mah bakal dibĕrkahan, sarta
panglinggihan Dawoed pipageuheun di pa-
joeneun Pangeran langgĕng salalawasna.
46 'Toeloej radja marentah ka Bĕnaja poe-
tra Jojada; bral Bĕnaja teh ka loewar,
sarta naradjang ka dinja, seug Simi teh
paeh. Dĕmi karadjaän teja djadi pageuh
di bawah kawasa Soeleman. *a* 2 Sam. 1 : 16.
*b* 2 Sam. 16 : 5.

## PASAL 3.

Tidinja Soeleman [a] babarajaän djeung
Piraon, radja Mĕsir; nja nikah ka
poetra Piraon, bari toeloej ditjandak
ka dajeuh Dawoed, tĕpi ka andjeunna
parantos ngadamĕl [b] gĕdong andjeunna,
djeung gĕdong Pangeran, sarta koeta
2 Jĕroesalem sakoeriling. 'Ngan djalma-
djalma ngoerbanna di ĕnggon laloehoer
bae, [c] sabab tatjan njijeun gĕdong pi-
keun padjĕnĕngan Pangeran, tĕpi kana
3 mangsa eta. 'Ari Soeleman teh asiheun
ka Pangeran, djeung ngalakonan pikoe-
koeh Dawoed ramana; ngan ngoerbanna
djeung ngoekoesna di ĕnggon laloehoer
bae. *a* 5 Moesa 7 : 3; 23 : 7. *b* p. 7 : 8; 9 : 24.
*c* 5 Moesa 12 : 5, 13, 14.

4 Hidji mangsa radja angkat ka Gibon,
kĕrsa ngoerban di dinja; [a] karana eta
teh ĕnggon loehoer panggĕdena; sare-
boe koerban doeroekan noe koe Soele-
5 man dikoerbankeun dina eta altar. 'Di
Gibon teh [b] Pangeran nembongan ka
Soeleman, dina impian ti peuting; ari
timbalan Allah: Geura menta, hajang
6 dipaparin naon koe kami? 'Pioendjoek
Soeleman: Andjeun teh ka abdi andjeun
Dawoed, poen bapa, midamĕl kaäsihan

rosa pisan, sapĕrtos eta sawangsoelna [c]
loemampah di pajoeneun andjeun kala-
wan satoehoe, sarĕng kalawan kabĕnĕ-
ran, sarawoeh kalawan kaestoean hate
ka andjeun; sarĕng kaäsihan noe sa-
kitoe rosa teh koe andjeun ditĕtĕpkeun
ka poen bapa, [d] moenggah dipaparin
anak, dijoek dina korsina, koemaha noe
7 boekti dangĕt ajeuna. 'Ari ajeuna, noen
Pangeran, Allah abdi! abdi teh koe an-
djeun geus didamĕl radja ngagĕntos poen
bapa Dawoed; nanging abdi teh boedak
leutik, tatjan tĕrang [e] pĕrkawis kaloe-
8 war-asoep. 'Sarĕng abdi teh aja di
tĕngah oemat andjeun, anoe kenging
andjeun milih, bangsa gĕde, [f] noe teu
kenging dibilang atanapi dietang tina
9 kalobaänana. 'Koe pĕrkawis eta, [g] moegi-
moegi abdi dipaparin hate soerti, pikeun
ngahakiman ka oemat andjeun, soepaja
abdi bisa ngahartikeun sae sarĕng awon;
karantĕn saha noe pibisaeun ngahaki-
man ka oemat andjeun, noe sakitoe
10 poharana? 'Ari eta pioendjoek hade di
pajoeneun Goesti, jen Soeleman njoe-
11 hoenkeun pĕrkara kitoe. 'Nimbalan Al-
lah ka andjeunna: Sapedah maneh menta
pĕrkara kitoe, lain menta keur diri
maneh oemoer pandjang, lain menta
kabeungharan, sarta lain menta pati
moesoeh maneh, nja menta teh keur diri
maneh pangarti, baris ngoeroeskeun pra-
12 kara: 'masing njaho, kami teh ngadamĕl
sakoemaha omongan maneh; saĕnjana,
kami teh ka maneh geus maparin hate
pintĕr sarta ngarti; [h] ti heulaeun ma-
neh taja noe nandingan, kitoe deui pan-
deurieun maneh moal aja noe nan-
13 dingan. 'Samalah [i] anoe hanteu di-
penta ge koe maneh, koe kami geus
dipaparinkeun ka maneh, bagija ka-
beungharan, bagija kamoeljaän; di lĕbah
radja-radja hidji ge moal aja noe ma-
pakan ka maneh, sapandjang oemoer
14 maneh. 'Sarta [j] oepama maneh ngala-
konan djalan kami, ngestoekeun pikoe-
koeh djeung timbalan kami, sakoemaha
Dawoed, bapa maneh, ngalakonanana,
[k] tangtoe koe kami dipandjangkeun oe-
15 moer maneh ongkoh. 'Ana lilir Soeleman,
sihoreng teh impian. Geus kitoe soem-
ping ka Jĕroesalem; [l] toeloej ngadĕg
di hareupeun pĕti pĕrdjangdjian Pange-
ran, sarta ngoerbankeun koerban doe-
roekan, bari mĕtakeun koerban pana-
rima, djeung mestakeun ka sakabeh
abdi-abdina.

a 1 Bab. 17:39; 2 Bab. 1:3. b p. 9:2. c p. 14:8. d p. 1:48. e 4 Moesa 27:17. f p. 4:20. g Jak. 1:5. h Goer. 1:16. i Mat. 6:33. j p. 9:4. k p. 11:42. l 2 Bab. 1:4.

16 Mangsa eta aja doewa awewe, dajang,
ngadeuheusan ka radja; toeloej marĕk
17 di pajoeneunana. 'Pok awewe noe hidji
oendjoekan: Noen goesti! abdi sarĕng
ijeu batoer tjitjing saimah reudjeung.
Geus kitoe abdi ngadjoeroe di manehna,
18 di djĕro imah. 'Doepi geus kitoe, dina
poë noe katiloe ti sanggeus abdi nga-
djoeroe, seug ijeu batoer ngadjoeroe deui.
Ari abdi sarĕng eta patoetoenggalan,
taja noe sanes reureudjeungan di djĕro
imah, anging abdi padoedoewaän bae
19 di djĕro imah. 'Tidinja anak ijeu batoer
paeh ti peuting, tina sabab kaheumpikan
20 koe manehna. 'Seug manehna hoedang
tĕngah peuting, pek njokot anak abdi
ti gigireun abdi, keur waktoe abdi gam-
paran sasarean, toeloej dikĕdĕngkeun
dina lahoenanana, doepi anakna sora-
ngan, anoe paeh, dikĕdĕngkeun dina
21 lahoenan abdi. 'Ari abdi hoedang wantji
isoek, sĕdja njoesoean poen anak, doe-
madakan, geus paeh; seug koe abdi di-
tĕgĕskeun wantji isoek, horeng lain anak
abdi, anoe beunang abdi ngadjoeroekeun.
22 'Ari tjarek awewe noe hidji deui: Han-
teu kitoe; saĕnjana noe hiroep teh anak
kami, ari noe paeh mah anak maneh.
Dĕmi tjarek noe tadi: Hanteu; saĕnjana
noe paeh teh anak maneh, ari noe hiroep
mah anak kami. Kitoe bae ngaromongna
23 di pajoeneun radja. 'Tidinja radja nim-
balan: Tjĕk eta: Ijeu anak kami, anoe
hiroep, ari noe paeh mah anak maneh;
dĕmi tjĕk itoe: Hanteu kitoe; saĕnjana
noe paeh teh anak maneh, ari noe hi-
24 roep mah anak kami. 'Nimbalan deui
radja: Kami pangnjokotkeun pĕdang!
Seug njanggakeun pĕdang ka pajoeneun
25 radja. 'Toeloej radja nimbalan: Eta orok
noe hiroep teh geura potong, beulah
doewa; seg bikeun sabeulah ka saoe-
rang, ari noe sabeulah deui ka saoerang
26 deui. 'Pok awewe, indoeng orok noe hi-
roep teja, oendjoekan deui ka radja, [a]
sabab ngĕntab kawĕlasananana ka anakna,
kijeu pioendjoekna: Noen, goesti! orok
noe hiroep teh paparinkeun ka eta bae,

oelah tjijos dipaehan. Dĕmi tjarek itoe
mah: Kami oelah boga, maneh oelah
27 boga; pek bae potong! 'Ngawalon ra-
dja, kijeu timbalanana: Orok noe hiroep
teh bikeun ka eta, oelah waka dipaehan;
28 nja eta indoengna. 'Ari eta poetoesan,
beunang radja moetoes, goernita ka
sabangsa Israil; toeloej pada sijeuneun
koe radja; karana geus pada waspadaeun,
jen radja diajaän kapintĕran ti Allah
di djĕro batinna, baris ngoeroeskeun
prakara. *a* Jĕs. 49 : 15.

## PASAL 4.

Ari radja Soeleman teh ngaradjaän ka
2 sabangsa Israil. 'Sarta kapala-kapala
andjeunna nja ijeu: [a] Asarja poetra Sa-
3 dok djadi kaparĕk; 'Elihorep djeung
Ahia, pada poetra Sisa, djaradi mantri
toelis; Josapat poetra Ahiloed djadi pa-
4 patih; 'ari Bĕnaja poetra Jojada njang-
king balad, sarta Sadok djeung Abjatar
5 djaradi panghoeloe; 'ari Asarja poetra
Natan njangking para koemĕtir, djeung
Saboed poetra Natan djadi kaparĕk, toer
6 sobat radja; 'ari Ahisar njangking gĕ-
dong, djeung [b] Adoniram poetra Abda
7 njangking padjĕg. 'Djeung Soeleman ka-
goengan doewa wĕlas koemĕtir, njang-
king sabangsa Israil, noe njĕkapan ka
radja djeung saeusi-gĕdongna; hidji-hidji
njĕkapanana saboelan di djĕro sataoen.
8 'Sarta ijeu ngaranna: Poetra Hoer di
9 pigoenoengan Epraim; 'poetra Deker di
Makas, di Saälbim, di Bet-Semes djeung
10 di Elon-Bet-Hanan; 'poetra Hesed di
Aroebot; eta teh njĕkĕl Soko djeung
11 satanah Heper; 'poetra Abinadab njĕkĕl
satanah Dor; eta teh garwaän ka Tapat,
12 poetra Soeleman; 'Baäna poetra Ahi-
loed njĕkĕl Taänak, djeung Mĕgido, sarta
sakoeriling Bet-San, anoe deukeut Sar-
tan, hilireun Jisrel, ti watĕs Bet-San
tĕpi ka Abel-Mĕhola, tĕpi ka beh di-
13 toeëun Jokmam; 'poetra Geber di Ramot
bilangan Gilad; eta teh njĕkĕl pidesaän
Jair poetra Mĕnase, di Gilad; njĕkĕl deui
bilangan Argob, di Basan, gĕnĕp poeloeh
nagara galĕde, pada make koeta djeung
14 toelak tambaga; 'Ahinadab poetra Ido
15 di Mahanaim; 'Ahimaäs di Naptali; eta
ge nikah ka poetra Soeleman, nja eta
16 ka Basmat; 'Baäna poetra Hoesai di
17 Aser djeung di Alot; 'Josapat poetra
18 Paroeah di Isaskar; 'Simi poetra Ela
19 di Binyamin; 'Geber poetra Oeri di tanah
Gilad, tanah Sihon, radja oerang Emor,
djeung tanah Og, radja Basan teja;
20 hidji koemĕtir bae di tanah eta. 'Ari
Joeda djeung Israil mangpirang-pirang,
[c] rejana tjara keusik di sisi laoet; pada
njaratoe-nginoem sarta baroengah.

*a* 2 Sam. 8 : 16; 20 : 24. *b* p. 5 : 14. *c* p. 3 : 8.

21 Ari Soeleman teh moerba ka sakabeh
karadjaän [a] ti sĕmĕt bangawan teja tĕpi
ka tanah oerang Pĕlisti, sarta tĕpi ka
watĕs Mĕsir; pada ngahatoerkeun pa-
ngabakti, djeung ngawoela ka Soeleman
22 saoemoer-hiroepna. 'Djeung deui, ari
kadaharan Soeleman dina sapoë-sapoëna
tiloe poeloeh pikoel tipoeng lĕmĕs, djeung
gĕnĕp poeloeh pikoel tipoeng badag;
23 'sapoeloeh sapi beunang ngalintoehan,
doewa poeloeh sapi angon, djeung sara-
toes domba; djaba tina oentjal, mĕntjĕk,
moending djeung manoek-manoek beu-
24 nang ngalĕbĕng. 'Wantoe-wantoe an-
djeunna moerba ka satanah beh dijeu-
eun bangawan teja, ti sĕmĕt Tipsah tĕpi
ka Gasa, ka sakabeh radja beh dijeueun
bangawan; sarta andjeunna teh [b] kĕrta
25 ti sakabeh beulah, ti sakoeriling. 'Ari
Joeda djeung Israil ngĕnggonna sĕnang
ati, hidji-hidji djalma [c] handapeun tang-
kalna anggoer djeung handapeun tang-
kalna kondang, ti sĕmĕt Dan tĕpi ka Ber-
26 seba, saoemoer hiroep Soeleman.' Djeung
deui [d] Soeleman kagoengan opat laksa
gĕdogan koeda baris karetana, djeung
salaksa doewa reboe toekang toempak
27 koeda. 'Dĕmi koemĕtir teja njarĕkapan
ka radja Soeleman djeung ka sakoer
noe sok ngarijoeng medja radja Soele-
man, saboelan-saboelanna, taja pisan
28 kakoeranganana. 'Ari gandroeng djeung
djarami baris koeda djeung baris pa-
boeroe koe eta didatangkeun ka ĕnggon
ajana, hidji-hidji sabakoena-sabakoena.

*a* 5 Moesa 11 : 24. *b* 5 Moesa 12 : 10. *c* 5 Moesa 8 : 8. *d* p. 10 : 26; 2 Bab. 9 : 25.

29 Ari Soeleman teh [a] koe Allah dipa-
parin kapintĕran djeung pangartosan,
rosa katjida, sarta lĕga mamanahan,
30 sapĕrti keusik di basisir laoet. 'Kapin-
tĕran Soeleman rosa ti batan kapin-
tĕran sakabeh oerang wetan, sarta ti
31 batan sakabeh [b] kapintĕran Mĕsir. 'Es-
toe pintĕr alah batan salobana djalma,

ngoengkoelan Etan, oerang Esrah, kitoe
deui ka Heman, ka Kalkol, sarta ka
Darda, pada poetra Makol; noe matak
andjeunna kamashoerkeun ka sakabeh
32 bangsa sakoeriling. 'Djeung Soeleman
ngalahirkeun tiloe reboe siloka, sarta
33 ari poepoedjianana sareboe lima.'Djeung
jasaeun ngalahirkeun hal tatangkalan,
ti ki poetri, noe di goenoeng Libanon,
tĕpi ka hisop, noe sok djadi dina tem-
bok; kitoe deui jasaeun ngalahirkeun
hal sasatoan, hal manoek-manoek, hal
bangsa noe tingkarajap, sarta hal laoek-
34 laoek. 'Sok [c] aja noe daratang ti sa-
kabeh bangsa, hajang ngadenge kana
kapintĕran Soeleman, ti sakabeh radja
noe di boemi, noe geus pada ngadenge
bedja hal kapintĕranana. *a* p. 3 : 12.
*b* Lal. 7 : 22. *c* p. 10 : 1, 6.

## PASAL 5.

Toeloej Hiram, radja Tiroes, miwara-
ngan mantri-mantrina ka Soeleman,
sabab geus ngareungeu warta, jen an-
djeunna dilisahan, djadi radja, ngaganti
ramana; [a] karana Hiram teh asiheun
2 ka Dawoed sapapandjangna. 'Tidinja [b]
Soeleman miwarangan ka Hiram, mi-
3 hatoer kijeu: 'Andjeun langkoeng oeni-
nga, jen Dawoed, rama kaoela, teu kaoer
ngadamĕl gĕdong bade padjĕnĕngan Pa-
ngeran Allahna, [c] balas dirijoeng-rijoeng
koe pĕrang, dongkap ka pada dipapa-
rinkeun koe Pangeran ka handapeun
4 dampalna. 'Dĕmi ajeuna kaoela teh koe
Pangeran, Allah kaoela, geus dipaparin
reureuh ti sakoeriling, taja moesoeh,
5 taja tjilaka kitoe-kijeu. 'Mana, salĕrĕsna,
pasĕdjaän kaoela, dek njijeun hidji gĕ-
dong bade padjĕnĕngan Pangeran, Allah
kaoela, ngaboektikeun pangandika Pa-
ngeran ka Dawoed, rama kaoela, kijeu
pangandikana: [d] Anak maneh, noe koe
kami dikĕrsakeun ngaganti ka maneh
dijoek dina korsi maneh, nja eta noe
bakal njijeun gĕdong teh pikeun djĕ-
6 nĕngan kami. 'Mana ajeuna, moegi mi-
warang mangnoewarankeun kaoela kai
poetri ti goenoeng Libanon; ari abdi-
abdi kaoela bakal reureudjeungan sa-
rĕng abdi-abdi andjeun, sarĕng koelian
abdi-abdi andjeun tangtoe koe kaoela
dihatoerkeun ka andjeun, sabaraha bae
noe koe andjeun bakal dilahirkeun;
karantĕn andjeun langkoeng oeninga, di
kaoela taja noe bisa noewar kai sa-
7 pĕrtos oerang Sidon. 'Dĕmi geus kitoe,
barang Hiram ngareungeu eta pilahir
Soeleman, seug boengaheun liwat sa-
king, sarta ngalahir: [e] Sagala poedji poë
ijeu ka Pangeran, noe ka Dawoed geus
maparin poetra pintĕr, njangking eta
8 bangsa noe sakitoe gĕde! 'Toeloej Hiram
miwarangan ka Soeleman, mihatoer ki-
jeu: Kaoela geus ngadenge anoe koe
andjeun didongkapkeun ka kaoela teja;
lĕbah kaoela sĕdja pisan ngalampahkeun
sakahojong andjeun, pĕrkawis kai poetri
9 sarĕng kai djamoedjoe teja. 'Mangke
koe abdi kaoela ditoeroenkeun ti goe-
noeng Libanon ka laoet; toeloej dek
digetekkeun, diladjĕngkeun djalan laoet
ka ĕnggon, anoe koe andjeun bade di-
wartakeun ka kaoela; sarĕng dek di-
boekaän di dinja, kantoen koe andjeun
dikoendjalan. Tatapi andjeun sawang-
soelna kĕdah ngalampahkeun kahajang
kaoela, [f] nja maparin pirĕdjĕkieun eusi
10 imah kaoela. 'Geus kitoe Hiram ka
Soeleman maparin kai poetri djeung
11 kai djamoedjoe, sakahojongna. 'Ari Soe-
leman sawangsoelna ka Hiram maparin
doewa laksa pikoel tarigoe, keur da-
hareun eusi boemina, kitoe deui doewa
poeloeh pikoel [g] minjak toetoe; kitoe
paparin Soeleman ka Hiram saban-
12 saban taoen. 'Djeung [h] Pangeran ma-
parin kapintĕran ka Soeleman, sakoe-
maha pĕrdjangdjianana ka andjeunna
teja; sarta hade antara Hiram djeung
Soeleman, moenggah ngadamĕl pĕr-
djangdjian padoedoewaän. *a* 2 Sam. 5 : 11.
*b* 2 Bab. 2 : 3. *c* 1 Bab. 22 : 8. *d* 2 Sam. 7 : 13.
*e* p. 10 : 9. *f* Lal. 12 : 20. *g* 2 Moesa 27 : 20.
*h* p. 3 : 12; 4 : 29.

13 Tidinja radja Soeleman ngĕrid toe-
goeran ti sabangsa Israil; ari rejana
14 toegoeran teh tiloe laksa djalma. 'Toe-
loej dijangkeun ka goenoeng Libanon,
saboelan salaksa, silih-gĕnti; saboelan
arajana di Libanon, doewa boelan ara-
jana di imahna; sarta [a] Adoniram teja
15 noe njangking eta toegoeran. 'Djeung
deui Soeleman kagoengan toedjoeh laksa
pananggoeng, djeung dalapan laksa toe-
16 kang batoe di pigoenoengan; 'djaba ti
kapala-kapala, noe koe Soeleman di-
mandorkeun ka eta pagawean, tiloe

reboe tiloe ratoes, poerah marentah ka
djalma-djalma noe ngalampahkeun eta
17 pagawean. 'Sarta radja miwarang, seug
ngabalongkar batoe galĕde, batoe ara-
loes, soepaja eta gĕdong padĕmenna
18 batoe tatahan. 'Toeloej toekang-toekang
Soeleman djeung toekang-toekang Hi-
ram, barĕng djeung oerang Gĕbal, prak
ngaroepakeun, njadijakeun kai djeung
batoe, baris njijeun eta gĕdong. *a* p. 4:6.

## PASAL 6.

Dĕmi geus kitoe, [a] dina taoen opat
ratoes dalapan poeloeh ti sanggeus
oerang Israil boedal ti tanah Mĕsir,
dina kaopat taoenna Soeleman ngara-
djaän ka Israil, dina boelan Sip, nja
eta boelan noe kadoewa, harita an-
djeunna prak ngadamĕl eta gĕdong, bade
2 Pangeran teja. 'Ari eta gĕdong, noe koe
Soeleman didamĕl bade Pangeran teh,
gĕnĕp poeloeh asta palajoena, doewa
poeloeh asta panggĕrĕtna, djeung tiloe
3 poeloeh asta loehoerna. 'Ari bale ti ha-
reupeun kabah gĕdong, doewa poeloeh
asta palajoena, ti hareupeun panggĕrĕt
gĕdong, djeung sapoeloeh asta panggĕ-
4 rĕtna, ti hareupeun gĕdong. 'Sarta gĕ-
dong teh didjandelaän, make kisi-kisi
5 noetoep. 'Djeung saloewar bilik gĕdong
andjeunna ngadamĕl sosompang sakoe-
riling, dina bilik gĕdong sakoeriling,
napĕl kana kabah djeung kana kabah
toekang, sarta dipangkengan sakoeriling.
6 'Ari sosompang ti handap lima asta
panggĕrĕtna, noe panĕngah gĕnĕp asta
panggĕrĕtna, dĕmi noe katiloe mah toe-
djoeh asta panggĕrĕtna; karana gĕdong
teh ti loewarna digandĕt-gandĕt sakoe-
riling, soepaja oelah moepoeroes dina
7 bilik gĕdong. 'Djeung deui eta gĕdong,
mangsana didjijeun, noe didjijeun teh
batoe pasagi, [b] beunang njadijakeun; ari
sada paloe, atawa balijoeng, atawa pa-
rabot beusi naon bae teu kadenge dina
8 eta gĕdong, mangsana didjijeun. 'La-
wang pangkeng-pangkeng panĕngah teja
ajana ti katoehoeëun gĕdong; sarta dja-
lan tangga moerilit aroenggahna ka
pangkeng-pangkeng panĕngah, djeung ti
9 noe panĕngah ka noe katiloe teja. 'Ki-
toe didamĕlna eta gĕdong, sarta datang
ka parantosna; toer gĕdong teh diha-
teup koe balok djeung koe papan kai
10 poetri. 'Ari sosompang teja didamĕlna
saloewareun gĕdong, lima-lima asta loe-
hoerna; sarta ditangkodkeun kana gĕ-
dong koe lantaran kai poetri.

*a* 2 Bab. 3. *b* p. 5:17, 18.

11 Geus kitoe aja pangandika Pange-
ran ka Soeleman, kijeu pangandikana:
12 'Moenggoeh ijeu gĕdong, anoe keur di-
djijeun koe maneh, [a] oepama maneh
ngalakonan pikoekoeh kami, djeung nga-
lampahkeun hoekoem kami, sarta nges-
toekeun sakabeh timbalan kami, datang
ka dilakonan koe maneh: tangtoe ka-
mi ka maneh ngaboektikeun pangandika
kami, [b] noe koe kami diandikakeun ka
13 Dawoed, bapa maneh teja. 'Djeung [c]
kami tangtoe linggih di tĕngah anak-
intjoe Israil, sarta oemat kami Israil
moal koe kami ditinggalkeun.

*a* p. 2:4; 9:4. *b* p. 5:5. *c* 2 Moesa 29:45.

14 [a] Djadi Soeleman teh ngadamĕl eta
gĕdong, sarta datang ka parantosna.
15 'Toeloej dipidamĕl bilik-bilik gĕdong ti
djĕrona, digĕbjog kai poetri; ti sĕmĕt
dasar gĕdong tĕpi ka bilik lalangit, ti
djĕrona disapoet kai, sarta dasar gĕdong
16 disapoet papan kai djamoedjoe. 'Sarta
sĕmĕt doewa poeloeh asta ti bilik toe-
kang gĕdong, koe andjeunna digĕbjog
kai poetri, ti dasarna tĕpi ka toeng-
toeng bilik; ari noe sadjĕroëun eta koe
andjeunna didamĕl kabah toekang, pi-
17 keun ĕnggon pangsoetji-soetjina. 'Dĕmi
gĕdong teja, nja eta kabah hareup, opat
18 poeloeh asta [palajoena]. 'Ari kai poetri
di sadjĕro gĕdong teja beunang ngoekir
pĕntil-pĕntil djeung kĕmbang-kĕmbang
bareukah; woengkoel kai poetri bae;
19 batoena teu pisan tembong. 'Ari kabah
toekang di djĕro gĕdong teja disadija-
keun ti djĕrona, [b] kĕrsana nja di dinja
neundeun pĕti pĕrdjangdjian Pangeran
20 teja. 'Moenggoeh djĕrona kabah toekang
teh, doewa poeloeh asta palajoena,
doewa poeloeh asta panggĕrĕtna djeung
doewa poeloeh asta loehoerna, sarta
disapoet ĕmas doekĕt; toer altar disa-
21 poet kai poetri. 'Djadi gĕdong teh koe
Soeleman ti djĕrona disapoet ĕmas doe-
kĕt; djeung ngĕntĕngkeun rante ĕmas
ti hareupeun kabah toekang; toer gĕ-
22 dong disapoet ĕmas. 'Sagĕdong kabeh
disapoet ĕmas, datang ka tjatjap sa-
gĕdong kabeh; kitoe deui saältar kabeh,

noe di hareupeun kabah toekang, disa-
poet ĕmas. *a* Lal. 7:47. *b* 2 Moesa 40:21.
23 Djeung deui Soeleman ngadamĕl [a]
doewa moemoekarabinan, kai djetoen,
diajakeun di djĕro kabah toekang, djang-
24 koengna sapoeloeh asta. 'Lima asta
djangdjang moemoekarabinan noe sa-
beulah, djeung lima asta djangdjang
moemoekarabinan noe sabeulah deui; ti
toengtoeng djangdjangna tĕpi ka toeng-
toeng djangdjangna deui sapoeloeh asta.
25 'Ari moemoekarabinan noe hidji deui
kitoe keneh sapoeloeh asta; doewa moe-
moekarabinan teh saoekoeran djeung sa-
26 karoepa. 'Djangkoengna moemoekara-
binan noe hidji sapoeloeh asta, kitoe
keneh moemoekarabinan noe hidji deui.
27 'Seug eta moemoekarabinan diteundeun
di tĕngah-tĕngah gĕdong noe pangdjĕro-
na teja; [b] sarta djangdjang moemoeka-
rabinan teh meber, ari djangdjang anoe
hidji adĕk kana bilik, kitoe keneh djang-
djang moemoekarabinan noe hidji deui
adĕk kana bilik hidji deui; dĕmi djang-
djangna noe ka tĕngah gĕdong paäntĕl
28 djangdjang pada djangdjang. 'Sarta
eta moemoekarabinan disapoet ĕmas.
29 'Djeung sakabeh bilik gĕdong ti sakoe-
riling dioekir; dioekirna teh direka moe-
karabin, djeung tangkal korma, sarta
kĕmbang-kĕmbang beukah, di djĕro sar-
30 ta di loewar. 'Djeung dasar gĕdong di-
sapoet ĕmas, di djĕro sarta di loewar.
31 'Ari lawang kabah toekang dipantoan
kai djetoen; erang-erang djeung tihang-
32 na mandjing sapĕrlima [bilik]. 'Sarta
ngadamĕl doewa beulah panto, kai dje-
toen, djeung dioekir; oekiranana teh
moekarabin, djeung tangkal korma, sar-
ta kĕmbang-kĕmbang beukah, toer disa-
poet ĕmas; sarta eta roepa moekarabin
djeung tangkal korma teh dikĕpoet ĕmas.
33 'Pon kitoe keneh midamĕlna baris la-
wang kabah, tihangna kai djetoen, man-
34 djing saparapat [bilik]; 'djeung doewa
beulah panto kai djamoedjoe; noe doewa
papan panto sabeulah bisa nikĕl, kitoe
keneh noe doewa papan panto sabeu-
35 lah deui bisa nikĕl. 'Djeung dioekir
moekarabin, djeung tangkal korma, sarta
kĕmbang-kĕmbang beukah, toer disa-
poet ĕmas, ditoeroetkeun kana gam-
barna. *a* 2 Moesa 37:7. *b* p. 8:7.
36 Djeung deui Soeleman ngadamĕl boe-
roean djĕro, tiloe lapis batoe tatahan,
djeung [a] balok kai poetri salapis.
*a* p. 7:12.
37 Dina taoen noe kaopat neundeunna
padĕmen gĕdong Pangeran, dina boelan
38 Sip; 'ari dina taoen noe kasawĕlas, dina
boelan Boel, nja eta boelan kadalapan,
gĕdong teh parantos, noeroetkeun sa-
kamistianana djeung noeroetkeun saka-
beh atoeranana; djadi didamĕlna toe-
djoeh taoen lilana.

## PASAL 7.

Ari gĕdong andjeunna koe Soeleman
didamĕl [a] tiloe wĕlas taoen lilana,
2 seug parantos sagĕdong kabeh. 'Nja eta
andjeunna ngadamĕl gĕdong leuweung
Libanon; saratoes asta palajoena, lima
poeloeh asta panggĕrĕtna, djeung tiloe
poeloeh asta loehoerna; ngadĕgna dina
opat djadjar tihang kai poetri, djeung
make gagaloer kai poetri dina tihang-
3 tihangna. 'Ari pangkeng-pangkeng, noe
dina loehoer eta tihang-tihang, rejana
opat poeloeh lima, saoendak-saoendak-
na lima wĕlas; sarta dihateup kai poetri.
4 'Djadi aja tiloe oendak, sarta djandela
5 pabĕnĕran djandela, tiloe panta. 'Ari
sakabeh lawang djeung tihang pasagi,
tĕroes erang-erangna, sarta djandela
paeunteung-eunteung djeung djandela,
6 tiloe panta. 'Djeung deui ngadamĕl hi-
dji bale tihang-tihang; lima poeloeh asta
palajoena, sarta tiloe poeloeh asta pang-
gĕrĕtna; djeung aja hidji bale deui ti
hareupeun eta, make deui tihang-tihang,
djeung make golodog ti hareupeunana.
7 'Sarta ngadamĕl hidji bale panglinggihan,
keur ĕnggon andjeunna ngahoekoem,
nja eta bale panghoekoeman, sarta di-
papan kai poetri, ti dasarna tĕpi ka
8 lalangitna. 'Sarawoeh gĕdong paranti
andjeunna linggih, misah boeroeanana,
ajana toekangeun bale noe bijeu, sarta
saroewa boewatanana djeung eta. Toer
ngadamĕl hidji gĕdong pikeun [b] poetra
Piraon, noe ditikah koe andjeunna teja,
9 sakoemaha eta bale. 'Eta sakabehna
teh bahanna [c] batoe araloes, beunang
natah noeroetkeun oekoeran, beunang
motong koe ragadji, ti djĕro sarta ti
loewar, ti handap tĕpi ka loehoer; kitoe
keneh di loewar tĕpi ka [d] boeroean gĕde.
10 'Tjatjakan padĕmenna batoe araloes,

batoe galĕde; aja batoe noe sapoeloeh
11 asta, aja batoe noe dalapan asta. 'Ari
noe dina loehoer eta batoe araloes bae,
beunang natah noeroetkeun oekoeran,
12 sarta djeung kai poetri. 'Sarta boeroean
gĕde teja sakoeriling aja tiloe lapis batoe
tatahan, djeung balok kai poetri
salapis, tjara kana [e] boeroean gĕdong
Pangeran noe djĕro teja, sarta kana [f]
bale gĕdong. *a* p. 9:10. *b* p. 3:1. *c* p. 5:17.
*d* 2 Bab. 4:9. *e* p. 6:36. *f* p. 6:2.

13 Djeung radja Soeleman miwarangan
14 ngala [a] Hiram ti nagara Tiroes. 'Nja
eta teh anak randa, noe kaäsoep kaom
Naptali, dĕmi bapana oerang Tiroes,
sarta djadi paledang; ari Hiram teja
pinoeh koe kapintĕran djeung pangartian
sarta kanjaho, [b] bisaeun njijeun
saroepaning boewatan koe tambaga.
Toeloej ngadeuheusan ka radja Soeleman,
sarta njijeun sakabeh pagawean,
15 noe dikĕrsakeun koe andjeunna. 'Pek
Hiram teh njijeun [c] doewa pilar tambaga,
dalapan wĕlas asta loehoerna hidji
pilar, sarta hidji pilar dioekoerna tĕpoeng-gĕlang
koe rara doewa wĕlas asta.
16 'Djeung njijeun mamakoetaän doewa
siki, baris diteundeun dina hoeloe eta
pilar tambaga, beunang njitak; lima
asta loehoerna mamakoetaän hidji, sarta
lima asta loehoerna mamakoetaän
17 hidji deui. 'Make anjaman saroepa djeudjeutan,
sarta tali saroepa rante, kana
mamakoetaän, noe dina hoeloe pilarpilar
teja; toedjoeh siki kana mamakoetaän
hidji, sarta toedjoeh siki kana
18 mamakoetaän hidji deui. 'Djeung njijeun
dadalimaän, nja eta doewa djadjar sakoeriling
dina anjaman noe hidji, noe
baris noetoepan mamakoetaän, anoe dina
hoeloe pilar teja; pon kitoe keneh
njijeunna ka mamakoetaän noe hidji
19 deui. 'Ari eta mamakoetaän, anoe dina
hoeloe pilar dina bale teja, saroepa ba-
20 koeng, opat asta. 'Sarta eta mamakoetaän
dina doewa pilar teh loehoer deui
ti pĕlĕbah beuteungna, noe djĕroëun
anjaman teja; djeung dadalimaän doewa
ratoes siki didjadjar-djadjar sakoeriling
dina mamakoetaän [noe hidji
21 djeung] noe hidji deui. 'Toeloej ngadĕgkeun
eta pilar dina bale kabah; nja
eta ngadĕgkeun pilar katoehoe, bari dingaranan
Jakin; sarta ngadĕgkeun pilar
22 kentja, bari dingaranan Boas. 'Ari dina
hoeloe eta pilar-pilar aja saroepa bakoeng.
Geus tjatjap pagawean pilar.
*a* 2 Bab. 2:13. *b* 1 Moesa 4:22; 2 Moesa 31:3, 4.
*c* 2 Radj. 25:17; Jĕr. 52:21.

23 Djeung deui Hiram njijeun [a] hidji
lalaoetan tjitak; sapoeloeh asta ti sisina
tĕpi ka sisina deui, boeleud pisan,
sarta lima asta loehoerna; dioekoerna
tĕpoeng-gĕlang koe tali tiloe poeloeh
24 asta. 'Ari ti handapeun sisina aja pĕntilpĕntil,
sakoeriling-boengking, sapoeloeh
di djĕro saästa, ngalingkoeng eta lalaoetan
sakoeriling; doewa djadjar pĕntilpĕntil
teh; ditjitakna barĕng djeung eta.
25 'Ari lalaoetan teja noempang dina doewa
wĕlas sasapian: noe tiloe njanghareup
ngaler, noe tiloe njanghareup ngoelon,
noe tiloe njanghareup ngidoel, ari noe
tiloe deui njanghareup ngetan; djadi
lalaoetan teh aja dina loehoer eta, sarta
26 sakabeh bobokongna ka djĕro. 'Ari kandĕlna
lalaoetan teh satampah, sarta
sisina saroepa sisi loemoer, tjara kĕmbang
bakoeng; ari pieusieunana doewa
reboe bat. *a* 2 Bab. 4:6.

27 Djeung njijeun sapoeloeh tĕmpat paso
koe tambaga; hidji-hidji tĕmpat opat
asta pandjangna, opat asta roebakna,
28 djeung tiloe asta loehoerna. 'Kijeu boewatanana
tĕmpat paso teh: make kotakkotak,
sarta eta kotak-kotak diping-
29 giran ĕlisan. 'Ari eta kotak-kotak, anoe
dipinggiran ĕlisan teja, direka singa,
sapi djeung moekarabin; sarta dina ĕlisan
teh, tĕgĕs saloehoereun djeung sahandapeun
singana djeung sapina teja,
30 make goegoebah ngaroempaj. 'Djeung
eta hidji-hidji tĕmpat paso make opat
roda tambaga, sarta indjĕnna tambaga;
djeung opat soekoena minangka taktak;
ari eta taktak beunang njitak ti
handapeun tĕmpat paso, hidji-hidji make
31 goegoebah di gigirna. 'Ari beuheungna
sadjĕroëun mamakoetaän sarta ka loehoerna
saästa; djeung beuheungna teh
boeleud, saroepa soekoe, kadoewa satĕngah
asta gĕdena; sarta dina beuheungna
ge make oekiran; djeung ari
kotak-kotakna teja pasagi, lain boeleud.
32 'Ari opat rodana teja ajana ti handapeun
eta kotak-kotak, sarta leungeun
roda pageuh dina tĕmpat paso; ari loehoerna
hidji-hidji roda kadoewa satĕngah

33 asta. 'Ari boewatan eta roda satja-
ra boewatan roda kareta; leungeunna,
bĕngkĕrna, djari-djarina djeung bola-
34 bolana, kabeh ditjitak. 'Sarta opat tak-
tak teja ajana dina opat djoeroe hidji-
hidji tĕmpat paso; taktakna teh baridjil
35 tina tĕmpat paso. 'Djeung dina loehoer
tĕmpat paso aja noe boeleud pisan, loe-
hoerna satĕngah asta; sarta dina loe-
hoer tĕmpat paso teh make leungeun
djeung kotak-kotak baridjil ti dinja.
36 'Djeung deui dina papan leungeunna
sarta dina kotak-kotakna dioekir roepa
moekarabin, singa djeung tangkal kor-
ma, noeroetkeun ngoblogna hidji-hidji,
sarta sakoerilingna make goegoebah.
37 'Nja kitoe njijeunna eta sapoeloeh tĕm-
pat paso; kabeh satjitakan, saoekoeran
38 djeung sakaroepa. 'Sarta njijeun deui [a]
paso tambaga sapoeloeh siki; hidji paso
pieusieunana opat poeloeh bat; hidji-
hidji paso opat-opat asta gĕdena; paso
hidji dina oenggal-oenggal tĕmpat anoe
39 sapoeloeh tĕmpat teja. 'Toeloej eta tĕm-
pat paso diteundeunan, anoe lima di
katoehoeëun gĕdong, ari noe lima deui
di kentjaeun gĕdong; sarta lalaoetan
teja diteundeun ti katoehoeëun gĕdong,
ngetan-ngidoel. *a* 2 Bab. 4 : 6.

40 Djeung deui Hiram teh njijeun daloeng,
sodok, sarta pangepret. Geus tjatjap
Hiram teh njijeun sakabeh pagawean,
anoe koe manehanana didjijeun pikeun
radja Soeleman, baris gĕdong Pangeran;
41 'nja eta noe doewa tihang, djeung bo-
laning mamakoetaän, anoe dina hoeloe
doewa tihang teja, katoet noe doewa
anjaman, baris noetoepan eta doewa
bolaning mamakoetaän, anoe dina hoe-
42 loe tihang teja; 'sarta dadalimaän teja,
opat ratoes siki, baris ka noe doewa
anjaman teja, doewa djadjar dadalimaän
kana hidji-hidji anjaman, anoe baris
noetoepan eta doewa bolaning mama-
koetaän, noe dina loehoer tihang teja;
43 'sarta noe sapoeloeh tĕmpat paso, ka-
toet sapoeloeh pasona, dina tĕmpat paso
44 teja; 'sarta eta hidji lalaoetan, katoet
noe doewa wĕlas sasapian, handapeun
45 lalaoetan teja; 'kitoe deui daloeng, djeung
sodok, sarta pangepret teja. Ari eta
sakabeh parabot, beunang Hiram njijeun
pikeun radja Soeleman, keur gĕdong
46 Pangeran teja, tambaga disangling. 'Koe
radja ditjitak di tanah lempar pĕlĕbah
tji Jordan, dina taneuh likĕt, antara
47 Soekot djeung Sartan. 'Ari eta sakabeh
parabot koe Soeleman teu ditimbang,
tina loba kabina-bina, beuratna tambaga
teu diparijos.
48 Djeung Soeleman ngadamĕl sakabeh
parabot, anoe baris gĕdong Pangeran,
nja eta [a] hidji altar ĕmas, sarta [b] hidji
medja, noe ditoempangan roti tinga-
49 lieun, ĕmas; 'sarta [c] adjoeg, lima ti
katoehoe, djeung lima ti kentja, keur
di hareupeun kabah toekang, ĕmas doe-
kĕt; sarta [d] kĕmbang-kĕmbangna, pa-
50 litana, djeung tjatjapitna, ĕmas; 'kitoe
deui bokor, peso, pangepret, pisin djeung
tjĕpoek, ĕmas doekĕt; samalah engsel
kana panto gĕdong djĕro, ka noe pang-
soetji-soetjina, djeung kana panto gĕ-
51 dong kabah teja, ĕmas. 'Geus samakta
sakabeh dadamĕlan, noe didamĕl koe
radja Soeleman pikeun gĕdong Pange-
ran. [e] Tidinja Soeleman ngalĕbĕtkeun
barang beunang njoetjikeun Dawoed
ramana, nja eta ĕmas-perak djeung
paparabotan; disimpĕn dina goedang
radja-brana gĕdong Pangeran.

*a* 2 Moesa 30 : 1. *b* 2 Moesa 25 : 23. *c* 2 Moesa 25 : 31.
*d* 2 Moesa 25 : 31—38. *e* 2 Sam. 8 : 7, 11; 2 Bab. 5 : 1.

## PASAL 8.

Mangsa eta [a] para kokolot Israil, djeung
sakabeh loeloegoe kaom-kaom, para
gĕgĕden ahli karoehoen oerang Israil,
koe Soeleman dipiwarang koempoel ka
salira radja Soeleman, ka Jĕroesalem,
baris ngoenggahkeun pĕti pĕrdjangdjian
Pangeran teja [b] ti dajeuh Dawoed, nja
2 eta Sion. 'Toeloej sakabeh oerang Israil
koempoel ka radja Soeleman [c] dina pesta,
dina boelan Etanim, nja eta boelan noe
3 katoedjoeh. 'Barang geus darongkap
sakabeh kokolot Israil teh, djoeng para
4 panghoeloe ngagotong eta pĕti. 'Seug
ngoenggahkeun eta pĕti Pangeran, sarta
djeung [d] himah tĕpangan teja, katoet
sakabeh parabot soetji, noe aja dina
himah; eta kabeh koe para panghoeloe
djeung ahli-ahli Lewi dioenggahkeun.
5 'Ari radja Soeleman, djeung sapadjĕ-
moehan Israil, sakoer noe koempoel ka
andjeunna teja, arangkat reudjeung ra-
dja ti heulaeun pĕti, pada ngoerbankeun
domba djeung sapi, noe teu beunang

diitoeng sarta teu beunang dibilang tina
6 kalobaänana. 'Tidinja koe para panghoe-
loe eta pĕti pĕrdjangdjian Pangeran dia-
soepkeun ka ĕnggonna, nja kana kaba-
hing gĕdong, ka noe pangsoetji-soetjina,
ka handapeun djangdjang moemoekara-
7 binan teja. 'Karana [e] eta moemoekara-
binan mebər djangdjangna loehoereun
ĕnggon pĕti, sarta moemoekarabinan teh
ngijoehan kana pĕti djeung kana rantja-
8 tanana, ti loehoer. 'Ari eta rantjatanana
parandjang, wani toengtoeng rantjatan
teh katendjo ti ĕnggon noe soetji, noe
di hareupeun kabah toekang; dĕmi ti
loewar mah teu katendjo; sarta ajana
9 di dinja tĕpi ka mangsa ajeuna. 'Eta
pĕti taja eusian, ngan doewa papan
batoe, [f] noe koe Moesa disimpĕn ka
dinja di Horeb, basa Pangeran ngadamĕl
pĕrdjangdjian ka oerang Israil, sang-
10 geusna boedal ti tanah Mĕsir teja. 'Ari
geus kitoe, barang para panghoeloe teh
baridjil ti ĕnggon soetji, hol aja hidji
mega ngeusian eta gĕdong Pangeran;
11 'datang ka para panghoeloe [g] teu kaoer
nangtoeng baris ngabakti, tina heurin
koe eta mega; wantoe gĕdong Pangeran
teh pinoeh koe kamoeljaän Pangeran.

*a* 2 Bab. 5 : 2. *b* 2 Sam. 5 : 7. *c* 3 Moesa 23 : 34. *d* 2 Bab. 1 : 3, 4. *e* p. 6 : 27. *f* 2 Moesa 25 : 16. *g* 2 Moesa 40 : 34; 2 Bab. 7 : 1.

12 Mangsa eta Soeleman ngalahir: [a] Tim-
balan Pangeran kĕrsa linggih di noe
13 angkeub. 'Simkoering teh bade andjeun
njijeun ijeu gĕdong pangtjalikan, ĕnggon
linggihaneun andjeun salalanggĕngna.
14 'Toeloej radja malik pameunteuna, sarta
ngabĕrkahan ka sapakoempoelan Israil;
ari sapakoempoelan Israil teh nang-
15 toeng. 'Seug radja ngalahir: Sagala poe-
dji ka Pangeran, Allah Israil, noe ngan-
dika koe lambena ka Dawoed, rama
kami, sarta dilaksanakeun koe pana-
16 nganana; [b] kijeu pangandikana: 'Ti poëan
oemat kami Israil koe kami dika-loe-
warkeun ti Mĕsir teja, taja pisan nagara
sakabeh kaom Israil noe koe kami di-
pilih pikeun njijeun gĕdong, baris djĕ-
nĕngan kami linggih di dinja; ngan
kami teh milih Dawoed, sina njangking
17 oemat kami Israil. 'Ari geus kitoe Da-
woed, rama kami, [c] bareto aja manah
ngadamĕl hidji gĕdong pikeun padjĕ-
18 nĕngan Pangeran, Allah Israil. 'Tatapi
aja timbalan Pangeran ka Dawoed, rama
kami, kijeu: Sapedah maneh teh aja
pikir njijeun gĕdong pikeun djĕnĕngan
kami, nja hade pisan maneh teh aja
19 pikir kitoe; 'ngan maneh mah montong
toeloes njijeun gĕdong teh; sabalikna
anak maneh, [d] noe pika-loewareun ti
tjangkeng maneh, nja eta noe pinjijeu-
neun gĕdong teh pikeun djĕnĕngan kami.
20 'Tah, Pangeran geus ngajaktoskeun pa-
ngandikana, noe diandikakeun teja; da
kami teh ngadĕg, ngaganti Dawoed,
rama kami, sarta kami teh tjalik dina
korsi karadjaän Israil, sakoemaha pa-
ngandika Pangeran teja, malah kami
teh ĕnggeus njijeun gĕdong teh pikeun
padjĕnĕngan Pangeran, Allah Israil.
21 'Toer kami teh di dinja geus njawis-
keun piĕnggoneun pĕti, anoe djadi wa-
dah pĕrdjangdjian Pangeran, beunang
andjeunna ngadamĕl ka karoehoen oe-
rang, basa dika-loewarkeun ti tanah Mĕ-
sir teja.

*a* 2 Moesa 20 : 21; 3 Moesa 16 : 2; 5 Moesa 4 : 11. *b* 2 Sam. 7 : 6. *c* 2 Sam. 7 : 2. *d* 2 Moesa 1 : 5.

22 [a] Toeloej Soeleman ngadĕg hareupeun
altar Pangeran, kasaksian koe sapa-
koempoelan Israil, [b] bari nadahkeun
23 pananganana ka langit; 'sarta oendjoe-
kan kijeu: Noen Pangeran, Allah Israil!
taja noe nandingan ka andjeun, estoe
djoemĕnĕng Allah di sawarga, di loe-
hoer, kitoe deui di boemi, di handap;
anoe nĕtĕpkeun pĕrdjangdjian sarĕng
kaäsihan ka abdi-abdi andjeun, noe
loemampah di pajoeneun andjeun tĕ-
24 roes sarĕng hate; 'anoe geus nĕtĕpkeun
ka abdi andjeun Dawoed, poen bapa,
anoe koe andjeun diandikakeun ka bapa
teja; ari lambe andjeun anoe ngandika,
sarĕng koe panangan andjeun geus di-
laksanakeun, sakoemaha noe boekti din-
25 tĕn ijeu. 'Ari ajeuna, noen Pangeran,
Allah Israil! moegi-moegi nĕtĕpkeun ka
abdi andjeun Dawoed, poen bapa, anoe
koe andjeun diandikakeun ka bapa, nja
pangandika noe kijeu teja: [c] Maneh di
pajoeneun kami moal pikapĕnggĕleun
djalma dijoek dina korsi karadjaän Is-
rail; kitoe soteh oepama anak-intjoe
maneh ngaraksa djalanna, loemakoe di
pajoeneun kami, sakoemaha loemakoe
26 maneh di pajoeneun kami. 'Ari ajeuna,
noen Allah Israil! moegi dijaktoskeun

pangandika andjeun, noe koe andjeun
diandikakeun ka abdi andjeun Dawoed,
27 poen bapa teja. 'Nanging koemaha, Al-
lah teh sajaktosna pilinggiheun di boemi?
Salĕrĕsna, [d] langit, dalah langiting sa-
dajana langit oge, dilinggihan koe an-
djeun teu asoep; geus soemawonna ijeu
gĕdong, beunang simkoering njijeun.
28 'Parandene kitoe, noen Pangeran, Allah
simkoering! moegi-moegi majoen ka pa-
nĕda abdi andjeun, sarĕng ka panoe-
hoenna; moegi ngamakboel ka panjam-
bat sarĕng ka panĕda, noe koe abdi
andjeun bade ditĕda ka pajoeneun an-
29 djeun dintĕn ijeu. 'Ari sotja andjeun
moegi-moegi boeka ka ijeu gĕdong si-
jang-wĕngi, nja ka ĕnggon, noe koe an-
djeun ditimbalkeun kijeu teja: [e] Djĕnĕ-
ngan kami pilinggiheun di dinja; moegi-
moegi ngamakboel ka panĕda, noe koe
abdi andjeun bade ditĕda dina ijeu ĕng-
30 gon. 'Sarĕng moegi-moegi ngamakboel
ka panoehoen abdi andjeun, kitoe deui
ka panoehoen oemat andjeun Israil,
satijap-tijap nĕnĕda dina ijeu ĕnggon;
koe andjeun moegi dimakboel ti ĕnggon
andjeun linggih, nja ti sawarga; moegi
dimakboel, sarĕng moegi ngahampoera.
31 'Manawi aja djalma gadoeh dosa ka
batoer, ladjĕng ditoempangan soempah,
arek disoempahan, tidinja datang, sa-
rĕng soempah ka hareupeun altar an-
32 djeun, dina ijeu gĕdong: 'seug andjeun
moegi-moegi ngamakboel ti sawarga,
sarĕng didamĕl; nja moegi ngahoekoe-
man ka abdi-abdi andjeun, njalahkeun
ka noe salah, djalanna sina malik ka
dirina, sarĕng ngabĕnĕrkeun ka noe
bĕnĕr, dipaparin noeroetkeun kabĕnĕ-
33 ranana. 'Manawi oemat andjeun Israil
eleh di hareupeun moesoeh, tina gara-
doeh dosa ka andjeun; ana ladjĕng ta-
robat ka andjeun, ngarakoekeun padjĕ-
nĕngan andjeun, bari nĕnĕda sarawoeh
noenoehoen ka andjeun dina ijeu gĕdong:
34 'seug andjeun moegi-moegi ngamakboel
ti sawarga, sarĕng moegi ngahampoera
kana dosa oemat andjeun Israil, sara-
woeh moegi dipoelangkeun kana tanah,
noe koe andjeun dipaparinkeun ka ka-
35 roehoenna. 'Manawi [f] langit noetoep,
hanteu aja hoedjan, sabab eta garadoeh
dosa ka andjeun; ana ladjĕng nĕnĕda
dina ijeu ĕnggon, ngarakoekeun padjĕ-
nĕngan andjeun, bari tarobat mitjeun
dosana, tina koe andjeun disoekĕrkeun:
36 'seug andjeun moegi-moegi ngamakboel
ti sawarga, kalajan moegi ngahampoera
kana dosa abdi-abdi andjeun sarĕng
kana dosa oemat andjeun Israil, ana
koe andjeun geus diwoeroek djalan noe
sae, anoe koedoe dilakonan koe ma-
ranehanana; sarawoeh moegi maparin
deui hoedjan ka tanah andjeun, anoe
koe andjeun geus dipaparinkeun ka oe-
37 mat andjeun, djadi milik. 'Manawi [g]
dina tanah aja patjĕklik, moen aja pa-
gĕboeg, moen aja hama perang, hama
beureum, hama simeut, hama hileud;
manawi disĕsĕdĕk koe moesoehna dina
tanah, di nagara-nagarana; naon bae
38 balahi, sarĕng naon bae panjakit: 'naon
bae panĕda, naon bae panoehoen, anoe
datang ti sambarang manoesa, atanapi
ti sadajana oemat andjeun Israil, anoe
geus roemaos tjilaka hatena sorangan-
sorangan, bari ladjĕng nadahkeun leu-
39 ngeunna ka ijeu gĕdong: 'seug andjeun
moegi-moegi ngamakboel ti sawarga,
ti ĕnggon andjeun linggih, sarĕng moegi
ngahampoera, kalajan didamĕl, bari ma-
parin ka oenggal-oenggal djalma noe-
roetkeun sadajana djalan-djalanna, re-
hing andjeun langkoeng oeninga kana
hatena; karantĕn andjeun bae njalira
noe oeninga kana hate sadajana anak
40 Adam; 'soepaja pada sijeun koe andjeun
satoetoep oemoer maranehanana hiroep
dina tanah, anoe koe andjeun dipapa-
rinkeun ka karoehoen simkoering sa-
41 daja. 'Kitoe deui [h] moenggoehing djalma
bangsa lijan, anoe teu kalĕbĕt oemat
andjeun Israil, madak datang ti nagara
djaoeh, tina sabab padjĕnĕngan andjeun;
42 ('karantĕn bakal pada ngadenge warta
hal padjĕnĕngan andjeun noe agoeng,
sarĕng hal [i] panangan andjeun noe ka-
wasa, sarawoeh hal asta andjeun noe
njodor;) ana datang ka ijeu gĕdong,
43 sarĕng nĕnĕda: 'moegi-moegi andjeun
ngamakboel ti sawarga, ti ĕnggon an-
djeun linggih, sarĕng moegi ngadamĕl
noeroetkeun saniskantĕn anoe mawi eta
djalma bangsa lijan teh sasambat ka
andjeun; soepaja sadajana bangsa noe
di boemi pada nganjahokeun ka padjĕ-
nĕngan andjeun, sangkan pada sijeun
koe andjeun sapĕrtos oemat andjeun

Israil, sarĕng soepaja pada tĕrangeun,
jen ijeu gĕdong, beunang njijeun sim-
koering, estoe katĕlah koe padjĕnĕngan
44 andjeun. 'Manawi oemat andjeun boe-
dal, sĕdja mĕrangan ka moesoehna,
djalan mana bae oemat teh dipiwarangna
koe andjeun, ladjĕng nĕnĕda ka Pange-
ran, njanghareup ka ijeu nagara, ke-
nging andjeun milih, sarĕng ka ijeu
gĕdong, beunang simkoering njijeun ba-
45 de padjĕnĕngan andjeun: 'seug andjeun
moegi-moegi ti sawarga ngamakboel ka
panĕdana sarĕng ka panoehoenna, kala-
46 jan moegi ngoeroeskeun pĕrkawisna.'Ma-
nawi eta teh garadoeh dosa ka andjeun,
(karantĕn [j] taja manoesa, noe teu mi-
lampah dosa mah) ladjĕng andjeun nga-
bĕndon ka darinja, bari seug diseleh-
keun ka moesoeh, sarĕng didjarah koe
eta ka tanah moesoeh, djaoeh atanapi
47 deukeut; 'ana [k] koe maranehanana di-
piingĕt dina tanah ĕnggonna didjarah
teh, seug tarobat, bari noenoehoen ka
andjeun dina tanah djalma noe nga-
djarah inja, pokna: Koering tarima dosa,
milampah bengkok, migawe doraka;
48 'ana tarobat ka andjeun tĕroes reudjeung
hate, sarĕng tĕroes reudjeung njawa,
dina tanah moesoehna, noe ngadjarah
inja, bari nĕnĕda ka andjeun, njangha-
reup ka tanahna, noe koe andjeun di-
paparinkeun ka karoehoenna, nja ka
nagara kenging andjeun milih, sarĕng
ka ijeu gĕdong, beunang simkoering
49 njijeun bade padjĕnĕngan andjeun: 'seug
andjeun moegi-moegi ti sawarga, ti ĕng-
gon andjeun linggih, ngamakboel ka
panĕdana sarĕng ka panoehoenna, kalajan
50 moegi ngoeroeskeun pĕrkawisna, 'sara-
woeh moegi ngahampoera ka oemat
andjeun noe garadoeh dosa ka andjeun,
sarĕng ka sadajana kamasijatanana, anoe
matak eta teh masijat ka andjeun; toer
moegi dipaparin kawĕlasan di hareupeun
noe ngadjarah inja, sina ngawĕlasan ka
51 maranehanana. 'Karantĕn nja oemat
andjeun, nja kagoengan andjeun eta teh,
kenging andjeun ngaloewarkeun ti Mĕ-
sir, ti djĕro panglĕboeran beusi teja.
52 'Mana sotja andjeun moegi-moegi neu-
teup ka panoehoen abdi andjeun, sarĕng
ka panoehoen oemat andjeun Israil;
nja moegi ngamakboel ka darinja dina
saniskantĕn sasambatna ka andjeun.
53 'Karantĕn [l] eta teh kenging andjeun
ngingkarkeun ti sadajana bangsa noe di
boemi, bade kagoengan andjeun, sakoe-
maha noe koe andjeun diandikakeun koe
lantaran Moesa, abdi andjeun, basa
andjeun ngaloewarkeun karoehoen sim-
koering sadaja ti Mĕsir teja, noen Goesti
Pangeran! *a* 2 Bab. 6 : 12. *b* 2 Moesa 9 : 29.
*c* p. 2 : 4. *d* 5 Moesa 10 : 14; Lal. 7 : 49. *e* 5 Moesa
12 : 11. *f* 5 Moesa 11 : 17. *g* 5 Moesa 28 : 22.
*h* 4 Moesa 15 : 14—16. *i* 5 Moesa 7 : 19. *j* Roem
3 : 23. *k* 5 Moesa 30 : 1. *l* 2 Moesa 19 : 5; 3 Moesa 20 : 24.

54 Ari geus kitoe, barang Soeleman pa-
rantos nĕnĕda ka Pangeran eta sapa-
nĕda djeung sapanoehoen noe bijeu, neut
andjeunna ngadĕg ti hareupeun altar
Pangeran, tina tapak-dĕkoe bari tadah
55 pananganana ka langit teja. 'Ana geus
ngadĕg, [a] toeloej ngabĕrkahan ka sapa-
koempoelan Israil, bĕdas pisan gĕntrana;
56 ari lahirna: 'Sagala poedji ka Pangeran,
noe geus maparin reureuh ka Israil
oematna, sakoemaha pangandikana teja.
[b] Sadaja pangandikana hal kabagdja-
an, noe diandikakeun koe andjeunna
koe lantaran Moesa abdina teja, hidji
57 pangandika ge taja noe pĕtjat. 'Moegi-
moegi Pangeran, Allah oerang, njarĕ-
ngan ka oerang, sakoemaha njarĕnga-
nana ka karoehoen oerang; moegi oe-
rang teh oelah ditilar sarta oelah dian-
58 tĕp; 'sangkan mĕroehkeun hate oerang
ka salira andjeunna, soepaja oerang nga-
lakonan sakabeh djalanna, sarta pada
ngestoekeun timbalanana, pikoekoehna
djeung hoekoemna, noe koe andjeunna
ditimbalkeun ka karoehoen oerang teja.
59 'Sarta eta sagala pioendjoek kami noe
tadi, eukeur kami noenoehoen ka pa-
joeneun Pangeran teja, moegi-moegi pa-
rarĕk ka Pangeran, Allah oerang, beu-
rang-peuting, sangkan andjeunna ngoe-
roeskeun pĕrkara abdina, sarta pĕrkara
Israil oematna, satjoekoepna dina oeng-
60 gal-oenggal poë; 'soepaja sakabeh bang-
sa noe di boemi pada nganjahokeun, [c]
jen Pangeran teja Allah, euweuh deui.
61 'Koe sabab eta, hate maraneh sing soe-
hoed ka Pangeran, Allah oerang, sangkan
pada ngalakonan pikoekoehna, djeung
ngestoekeun timbalanana, sapĕrti mang-
sa ajeuna. *a* 2 Sam. 6 : 18. *b* Jos. 21 : 45.
*c* 5 Moesa 4 : 35, 39.

62 Tidinja radja reudjeung sabangsa

Israil pada ngoerbankeun koerban peun-
63 tjitan ka pajoeneun Pangeran. 'Ari ngoer-
bankeunana Soeleman koerban panari-
ma, noe koe andjeunna dikoerbankeun
ka Pangeran teh, sapi doewa laksa
doewa reboe sĕle, djeung domba sakĕti
doewa laksa sĕle. Tah, kitoe radja djeung
sakabeh oerang Israil njalamĕtkeunana
64 gĕdong Pangeran. 'Dina poë harita ra-
dja njoetjikeun tĕngahna boeroean, noe
di hareupeun gĕdong Pangeran; karana
nja di dinja andjeunna mĕtakeunana
koerban doeroekan, koerban kadaharan,
djeung gadjih koerban panarima teh;
tina sabab [a] altar tambaga, noe di pa-
joeneun Pangeran teja, leutik teuing,
teu asoep eta koerban doeroekan, koer-
ban kadaharan, djeung gadjih koerban
65 panarima teh. 'Tah, kitoe Soeleman dina
mangsa eta ngalampahkeunana pesta
teh, sarta sabangsa Israil reudjeung;
pakoempoelan gĕde pisan, ti pĕlĕbah
asoep ka Hamat tĕpi ka waloengan
Mĕsir, di pajoeneun Pangeran, Allah
oerang, toedjoeh poë djeung toedjoeh
66 poë, nja eta opat wĕlas poë lilana. 'Ari
dina poë noe kadalapan djalma-djalma
teh koe andjeunna didjoeroeng lakoe,
sarta pada ngoendjoengan ka radja,
bari toeloej maroelang sahimah-sahi-
mahna, pada boengah sarta soeka ati,
tina hal sakabeh kahadean, anoe koe
Pangeran geus didamĕl ka Dawoed ab-
dina, djeung ka Israil oematna.

*a* 2 Bab. 4 : 1.

## PASAL 9.

Ari geus kitoe, [a] mangsa Soeleman pa-
rantos ngadamĕl gĕdong Pangeran,
djeung gĕdong radja, sarta saniskara
bae kasoekaän Soeleman, noe dikĕrsa-
2 keun didamĕl, 'ladjĕng Pangeran nem-
bongan ka Soeleman ngadoewa-kalian,
[b] sakoemaha nembonganana ka andjeun-
3 na basa di Gibon teja. 'Ari timbalan
Pangeran ka andjeunna: Kami geus nga-
makboel ka panĕda maneh djeung ka
panoehoen maneh, anoe koe maneh
disoehoenkeun ka pajoeneun kami teja;
kami geus njoetjikeun eta gĕdong, beu-
nang maneh njijeun, [c] malar djĕuĕngan
kami linggih di dinja salalanggĕngna,
sarta sotja kami djeung manah kami
4 piajaeun di dinja sapapandjangna. 'Ari
maneh teja, oepama maneh loemampah
di pajoeneun kami, sakoemaha loemam-
pah Dawoed, bapa maneh, djeung hate
noe sabĕnĕrna sarta djeung saestoena, da-
tang ka ngalampahkeun sakoemaha noe
koe kami geus ditimbalkeun ka maneh,
nja maneh teh ngestoekeun pikoekoeh
5 djeung hoekoem kami: 'eta kami tang-
toe nĕtĕpkeun korsi karadjaän maneh,
njangking Israil salalanggĕngna, sakoe-
maha kami ngandika ka Dawoed, bapa
maneh, pangandika noe kijeu teja: [d]
Moal maneh pikapĕnggĕleun djalma di-
6 joek dina korsi karadjaän Israil. 'Saba-
likna, [e] ari maraneh aloendoer mah ti
toekangeun kami, nja maraneh djeung
anak-intjoe maraneh, teu ngestoekeun
timbalan kami, pikoekoeh kami, noe
koe kami dipaparinkeun di hareupeun
maraneh, sarta los leumpang ngabarakti
ka aällahan, djeung njarĕmbah ka dinja:
7 'eta kami tangtoe ngabasmi Israil tina
tanah, noe koe kami geus dipaparinkeun
ka darinja; sarta eta gĕdong, noe koe
kami geus disoetjikeun pikeun djĕnĕ-
ngan kami, tangtoe koe kami dising-
kirkeun ti pajoeneun kami; [f] sarta Is-
rail tangtoe didjijeun misil djeung dipake
8 popojokan di sakabeh bangsa. 'Sarta
eta gĕdong, nadjan sakoemaha poen-
djoelna ge, saha-saha noe ngaliwat ka
dinja bakal mĕlĕngĕk sarta njektjrekan
biwirna, bari ngaromong: [g] Naon sa-
babna noe matak Pangeran ka ijeu ta-
nah sarta ka ijeu gĕdong ngadamĕl noe
9 sakijeu pĕtana? 'Tangtoe didjawab kijeu:
Koe sabab djalmana naringgalkeun Pa-
ngeran Allahna, noe ngaloewarkeun ka-
roehoenna ti tanah Mĕsir, sarta moen-
tangan ka aällahan, bari njarĕmbah
djeung ngabarakti ka dinja: kitoe noe
matak Pangeran ngadatangkeun ka ma-
ranehanana ijeu sakabehna katjilakaän.

*a* 2 Bab. 7 : 11. *b* p. 3 : 5. *c* 5 Moesa 12 : 11.
*d* p. 8 : 25. *e* Jos. 23 : 16. *f* 5 Moesa 28 : 37.
*g* 5 Moesa 29 : 24; Jĕr. 22 : 8.

10 Dĕmi [a] geus meunang doewa poeloeh
taoen, parantos Soeleman ngadamĕl eta
doewa gĕdong, nja eta gĕdong Pange-
11 ran djeung gĕdong radja. 'Ari [b] Hiram,
radja Tiroes teja, ka Soeleman geus
njamboengan koe kai poetri, koe kai dja-
moedjoe djeung koe ĕmas, sakahojong
Soeleman. Mangsa eta radja Soeleman

ka Hiram maparin doewa poeloeh na-
12 gara di tanah Galilea. 'Toeloej Hiram
angkat ti Tiroes, ningalian eta nagara,
noe koe Soeleman dipaparinkeun ka
andjeunna; ari pangraos Hiram eta na-
13 gara teu oetama. 'Ngalahir Hiram: Ih
raji! eta nagara nahaon, noe koe raji
dipaparinkeun ka akang? Seug koe Hi-
ram disĕboetkeun tanah Kaboel, tĕpi
14 ka mangsa ajeuna. 'Ari Hiram teja ka
radja geus ngintoenkeun saratoes doe-
wa poeloeh talenta ĕmas. *a* 2 Bab. 8 : 1.
*b* p. 5 : 1.

15 Sarta kijeu pĕrkara toegoeran, noe
dikĕrid koe radja Soeleman, baris nji-
jeun gĕdong Pangeran, djeung gĕdong
andjeunna, kitoe deui Milo, djeung koeta
Jĕroesalem, sarta nagara Hasor, Mĕ-
16 gido djeung Geser. 'Hidji mangsa Piraon,
radja Mĕsir, angkat sarta meunangkeun
nagara Geser, seug dihoeroe koe seuneu,
sarta oerang Kanaän, noe ngeusian eta
nagara, dipaehan; toeloej eta nagara
dileler [a] ka poetrana, noe djadi geureuha
17 Soeleman teja, asoep pamahanan. 'Ti-
dinja Soeleman ngadamĕl [b] eta nagara
18 Geser, djeung Bet-Horon hilir; 'kitoe
deui Baälat sarta Tamar, di tĕgal lĕga,
19 tanah eta keneh; 'toer sakabeh nagara
panggoedangan kagoengan Soeleman,
sarta nagara-nagara pakaretaän, djeung
nagara-nagara [c] ĕnggon toekang toem-
pak koeda, sarta naon bae kasoekaän
Soeleman, noe dikĕrsakeun didamĕl di
Jĕroesalem, djeung di goenoeng Libanon,
sarta di sakoeriling tanah, noe kapoerba
20 koe andjeunna. 'Moenggoehing sakabeh
djalma noe teu kaäsoep oerang Israil,
[d] nja eta sakarina oerang Emor, oerang
Het, oerang Peres, oerang Hiwi djeung
21 oerang Jĕboes teja: 'anak-intjoena, noe
kari di djĕro tanah pandeurieun eta, [e]
noe baheula koe oerang Israil hanteu
beunang diharamkeun teja, nja eta noe
koe Soeleman dikĕrid, digawekeun toe-
22 goeran, tĕpi ka mangsa ajeuna. 'Dĕmi
oerang Israil mah [f] taja noe koe Soe-
leman digawekeun; satĕgĕsna eta teh
djadi pradjoerit, djeung mantrina, djeung
kapalana, djeung satrijana, djeung ka-
pala karetana, sarta kapala toekangna
23 toempak koeda. 'Ijeu teh kapala-kapala,
noe dimandorkeun ka pagawean Soele-
man teja, lima ratoes lima poeloeh,
poerah marentah ka djalma-djalma, noe
24 ngalampahkeun eta pagawean. 'Dĕmi [g]
poetra Piraon teja angkat ti dajeuh
Dawoed, ngalih ka gĕdongna, beunang
Soeleman ngadamĕl pikeun andjeunna
teja. Mangsa eta Soeleman ngadamĕl
25 deui Milo. 'Djeung deui Soeleman sa-
taoen tiloe kali ngoerbankeun koerban
doeroekan djeung koerban panarima,
dina altar beunang andjeunna ngadamĕl
pikeun Pangeran, bari ngoekoes dina
altar noe di pajoeneun Pangeran teja.
Djadi gĕdong teh geus samakta.

*a* p. 3 : 1. *b* 2 Bab. 8 : 4. *c* p. 10 : 26. *d* Hak. 3 : 1.
*e* 5 Moesa 7 : 2; Jos. 16 : 10. *f* 3 Moesa 25 : 39.
*g* 2 Bab. 8 : 11.

26 Djeung deui radja Soeleman ngada-
mĕl kapal di Esion-Geber, anoe deukeut
Elot, di sisi laoet Agĕr, di tanah Edom.
27 'Tidinja Hiram dina eta kapal ngijang-
keun abdi-abdina, oerang kapal, noe
njaho di laoet, direudjeungkeun ka abdi-
28 abdi Soeleman. 'Toeloej daratang [a] ka
Opir, sarta ngarala ĕmas ti dinja, opat
ratoes doewa poeloeh talenta; geus ki-
toe didongkapkeun ka radja Soeleman.
*a* 1 Moesa 10 : 29.

## PASAL 10.

Ari [a] radja istri tanah Sĕba ngareungeu
warta pĕrkara Soeleman, hal padjĕ-
nĕngan Pangeran; [b] toeloej angkat, kĕrsa
ngadjadjal ka Soeleman, sĕdja njoewal.
2 'Tidinja soemping ka Jĕroesalem, njan-
dak balad rosa katjida, njandak pirang-
pirang onta, dimomotan wawangian,
djeung ĕmas loba nakĕr, sarta intĕn
moelja-moelja. Barang geus dongkap ka
Soeleman, toeloej misaoerkeun ka an-
djeunna sakoer noe aja dina manahna.
3 'Seug radja istri teh koe Soeleman di-
paparin njaho sakabeh soewalna; taja
pisan pĕrkara noe kaälingan ka radja,
noe teu koengsi dinjatakeun ka radja
4 istri teh. 'Barang radja istri Sĕba teh
geus ningali sadajana kapintĕran Soe-
leman, djeung gĕdong beunang andjeun-
5 na ngadamĕl, 'kitoe deui [c] kadaharan
dina medjana, djeung mandona para
mantrina, sarta nangtoengna djoeroe-
ladenna djeung papakeanana, toer toe-
kangna inoeman, sarta tandjakanana
paranti andjeunna naudjak ka gĕdong
Pangeran: seug radja istri teh datang

6 ka geus taja pangatjian. 'Toeloej misa-
oer ka radja: Jaktos pisan bedja, noe
kadenge koe kaoela dina tanah kaoela,
hal pĕrkawis salira andjeun sarĕng hal
7 kapintĕran andjeun. 'Ari eta bedja koe
kaoela hanteu dipĕrtjantĕn, dongkap ka
kaoela tjoendoek sarĕng nendjo koe pa-
non pribadi; salĕrĕsna, noe diwartakeun
ka kaoela teu paro-parona atjan; ari
kapintĕran sarĕng kasaean andjeun nga-
langkoengan pisan tina tjarijos, noe ka-
8 denge koe kaoela teja. 'Bagdja tĕmĕn
rahajat andjeun, bagdja tĕmĕn ijeu abdi-
abdi andjeun, anoe pada madĕp di pa-
joeneun andjeun teu pĕgat-pĕgat, anoe
pada ngoeping kana kapintĕran andjeun.
9 'Sagala poedji [d] ka Pangeran, Allah
andjeun, anoe misoeka ka andjeun, doe-
moegi ka ditjalikkeun dina korsi kara-
djaään Israil! Sabab Pangeran miasih ka
Israil salalanggĕngna, noe mawi andjeun
didjadikeun radja, soepaja midamĕl ka-
10 adilan sarĕng kabĕnĕran. 'Djeung radja
istri teh [c] ka radja ngahatoerkeun ĕmas
saratoes doewa poeloeh talenta, djeung
wawangian loba teu kira-kira, sarta
intĕn moelja-moelja; teu datang-datang
deui wawangian sakitoe lobana, sapĕrti
noe koe radja istri Sĕba dihatoerkeun
11 ka radja Soeleman teja. 'Djeung deui [f]
kapal Hiram, noe moewat ĕmas ti Opir
teja, mawa deui ti Opir kai tjandana
loba teu kira-kira, sarta intĕn moelja.
12 'Ari eta kai tjandana [g] koe radja di-
damĕl titintjakan ka gĕdong Pangeran
sarta ka gĕdong radja; toer didamĕl
katjapi djeung tjĕlĕmpoeng baris ahli
njanji. Hanteu datang deui kai tjan-
dana kitoe, sarta teu katendjo deui tĕpi
13 ka mangsa ajeuna. 'Dĕmi radja Soe-
leman ka radja istri Sĕba teja maparin
sakahojongna, naon bae noe dipoendoet,
kadjaba tina dipoelang sakawasana ra-
dja Soeleman. Toeloej moendoer, bral
moelih ka tanahna, diiring koe abdi-
abdina. *a* 2 Bab. 9 : 1. *b* Mat. 12 : 42. *c* p. 4 : 22.
*d* p. 5 : 7. *e* Djab. 72 : 15. *f* p. 9 : 27, 28. *g* 2 Bab. 9 : 11.

14 Ari beuratna ĕmas, anoe asoep pi-
keun Soeleman di djĕro sataoen, gĕnĕp
ratoes gĕnĕp poeloeh gĕnĕp talenta
15 ĕmas, 'djaba ti toekang balantik, sarta
tina dagang soedagar-soedagar, kitoe
deui ti sakabeh radja Arab, sarta ti
16 para bopati tanah. 'Djeung deui radja
Soeleman ngadamĕl [a] kĕpĕng doewa ra-
toes siki, ĕmas beunang ngagĕpengkeun;
gĕnĕp-gĕnĕp ratoes [sekel] ĕmas noe
17 dianggo kana hidji-hidji kĕpĕng. 'Kitoe
deui tameng tiloe ratoes siki, ĕmas beu-
nang ngagĕpengkeun; tiloe-tiloe mina
ĕmas dianggo kana hidji-hidji tameng;
toeloej koe radja pada diteundeun di
djĕro [b] gĕdong leuweung Libanon teja.
18 'Toer radja ngadamĕl [c] hidji panglinggihan
gading, sarta gĕde, djeung disapoet ĕmas
19 pangaloesna. 'Panglinggihan teh gĕnĕp
oempakna, sarta ti loehoerna pangling-
gihan teh boeleud ti toekangna; toer
leungeunan kentja-katoehoeëun ĕnggon
linggih, sarta doewa sisingaän narang-
20 toeng gigireun eta leungeun. 'Djeung
doewa wĕlas sisingaän narangtoeng di
dinja dina gĕnĕp oempakna, kentja-ka-
toehoe. Di sakabeh karadjaän taja boe-
21 watan kitoe. 'Malah sakabeh wawada-
han radja Soeleman noe paranti nga-
leueut, ĕmas; kitoe deui sakabeh wa-
wadahan gĕdong leuweung Libanon teja
ĕmas doekĕt; taja noe perak, da keur
djaman Soeleman euweuh pisan panga-
22 djina. 'Karana radja kagoengan kapal
Tarsis di laoet, barĕng djeung kapal
Hiram; sadjĕro tiloe taoen kapal Tar-
sis teh datangna sakali, moewat ĕmas-
perak, gading, monjet djeung mĕrak.
23 'Djadi radja Soeleman teh [d] agoeng pi-
san, ngoengkoelan sakabeh radja noe di
boemi, dina kabeungharan sarta dina
24 kapintĕran. 'Noe matak djalma saeusi
boemi ngadareuheus ka pajoeneun Soe-
leman, pada hajangeun ngadenge kana
kapintĕranana, noe koe Allah geus di-
25 paparinkeun di djĕro manahna. 'Sarta
pada njanggakeun, masing-masing pa-
ngabaktina, barang perak djeung barang
ĕmas, papakean, pakarang, djeung wa-
wangian, koeda djeung bigal. Kitoe bae
26 saban-saban taoen. 'Djeung deui [e] Soele-
man ngoempoelkeun kareta djeung toe-
kang toempak koeda, datang ka kagoe-
ngan sareboe opat ratoes kareta, djeung
salaksa doewa reboe toekang toempak
koeda; nja eta teh koe andjeunna di-
pĕrnahkeun di sakoer nagara pakare-
taän sarta di salira radja di Jĕroesalem.
27 'Ari perak [f] koe radja didjadikeun loba
di Jĕroesalem sapĕrti batoe, djeung kai
poetri didjadikeun loba tjara kai lowa

28 noe di tanah handap. 'Ari koeda ka-
goengan Soeleman [g] kaloewaran ti Mĕ-
sir; koe para soedagar radja dibeulina
goendoekan, sagoendoek-sagoendoek sa-
29 hargana. 'Djeung sok ngarala kareta,
dibawa ka loewar ti Mĕsir, harga gĕnĕp
ratoes perak, ari koeda harga saratoes
lima poeloeh; djeung ngalantarankeun
ongkoh ngabidjilkeun baris sakabeh ra-
dja oerang Het djeung baris radja-radja
Sam.

*a* 2 Sam. 8 : 7. *b* p. 7 : 2. *c* 2 Bab. 9 : 17. *d* p. 3 : 12, 13. *e* p. 4 : 26; 2 Bab. 1 : 14. *f* 2 Bab. 1 : 15. *g* 5 Moesa 17 : 16.

## PASAL 11.

Ari radja Soeleman teh [a] asiheun ka
pirang-pirang istri bangsa sedjen, di-
reudjeungkeun [b] ka poetra Piraon teja,
nja eta istri bangsa Moab, bangsa Amon,
bangsa Edom, bangsa Sidon djeung
2 bangsa Het; 'kaäsoep bangsa, noe koe
Pangeran ditimbalkeun ka oerang Israil,
jen: [c] Maraneh poma oelah tjampoer ka
eta, kitoe deui eta oelah tjampoer ka
maraneh; karana tangtoe matak njim-
pang hate maraneh, noeroet ka aällaha-
nana; noe kitoe koe Soeleman dirakĕtan
3 dipikaäsih. 'Da andjeunna kagoengan
toedjoeh ratoes geureuha toeroenan ra-
dja, djeung tiloe ratoes parĕkan; ari
eta istri-istrina matak njimpang ma-
4 nahna. 'Karana keur mangsa Soeleman
geus sĕpoeh, seug eta istri-istrina matak
njimpang manahna, noeroet ka aälla-
han, djadi teu soehoed manahna ka
Pangeran Allahna, sapĕrti manah Da-
5 woed ramana. 'Seug Soeleman angkat,
[d] noeroet Astarta, aällahan oerang Si-
don; kitoe deui noeroet Milkom, kanis-
6 taän oerang Amon. 'Djadi Soeleman teh
milampah noe goreng di pajoeneun Pa-
ngeran, sarta hanteu mantek anoetna
ka Pangeran, sapĕrti Dawoed ramana.
7 'Mangsa eta Soeleman ngadamĕl ĕnggon
loehoer adjang [e] Kamos, kanistaän oe-
rang Moab, dina goenoeng noe di ha-
reupeun Jĕroesalem; kitoe deui adjang
8 Molek, kanistaän oerang Amon. 'Kitoe
bae Soeleman midamĕlna pikeun saka-
beh istrina noe bangsa sedjen teja, noe
pada ngoekoes djeung ngoerban masing-
masing ka aällahan sorangan.

*a* 5 Moesa 17 : 17. *b* p. 3 : 1. *c* 2 Moesa 34 : 16; 5 Moesa 7 : 3. *d* Hak. 2 : 13; 2 Radj. 23 : 13. *e* 4 Moesa 21 : 29; 2 Radj. 23 : 13.

9 Tidinja Pangeran ngabĕndon ka Soe-
leman, doemeh njimpang manahna ti
Pangeran, Allah Israil, [a] noe nembongan
10 ka andjeunna doewa kali teja, 'sarta
geus maparin timbalan ka andjeunna
hal pĕrkara eta, [b] soepaja oelah leum-
pang noeroet aällahan; tatapi andjeunna
teu ngestikeun eta timbalan Pangeran.
11 'Mana aja timbalan Pangeran ka Soe-
leman: Sapedah maneh teh kijeu nja
lalampahan, sarta teu nĕtĕpkeun pĕr-
djangdjian kami djeung pikoekoeh kami,
anoe koe kami ditimbalkeun ka maneh
teja: noe matak karadjaän teh koe kami
mĕngke [c] disoĕhkeun ti maneh, bari
seug dipaparinkeun ka abdi maneh.
12 'Ngan keur djaman maneh kami moal
midamĕl kitoe, tina sabab Dawoed, bapa
maneh; mĕngke koe kami disoĕhkeun ti
13 leungeun anak maneh. 'Tatapi kami
moal njoĕhkeun sakaradjaän kabeh;
kaom sahidji koe kami rek dipaparin-
keun ka anak maneh, tina sabab Da-
woed, abdi kami, djeung tina sabab
Jĕroesalem, anoe beunang kami milih.

*a* p. 3 : 5; 9 : 2. *b* p. 9 : 6. *c* 1 Sam. 15 : 28.

14 Tidinja Pangeran ngajakeun anoe nga-
moesoeh ka Soeleman, nja eta Hadad,
oerang Edom; eta teh kaäsoep toeroe-
15 nan radja di Edom. 'Karana [a] keur mang-
sa Dawoed aja di Edom, basa Joab, ka-
pala balad teja, mangkat, sĕdja ngaroe-
wang noe kasarabĕt, pek Joab maehan
16 sakabeh noe lalaki di Edom; ('wantoe
Joab teh tjalikna di dinja gĕnĕp boelan
lilana djeung sabala Israil, tĕpi ka geus
bejak ngabasmi sakabeh noe lalaki di
17 Edom;) 'dĕmi Hadad teja ngalolos, sarta
direudjeungan sababaraha djalma, oe-
rang Edom, kaäsoep abdi ramana, sĕdja
ngadatangan ka Mĕsir; harita Hadad
18 teh masih boedak leutik. 'Bral arindit
ti Midian, toeloej daratang ka Paran;
heug ti Paran mawa sababaraha djalma,
toeloej daratang ka Mĕsir, ka Piraon,
radja Mĕsir. Seg Piraon ka Hadad ma-
parin boemi, djeung didjangdjian rĕdjĕki,
19 malah dipaparin lahan. 'Ari Hadad teh
sakalintang manggih koernija dina sotja
Piraon, moenggah dipaparin pibodjoĕun,
nja eta saderek garwana, saderek Tah-
20 pĕnes prameswari. 'Toeloej eta saderek
Tahpĕnes ngowokeun Gĕnoebat, poetra
Hadad sarta lalaki; ari Gĕnoebat teja

koe Tahpĕnes dimemenan di djĕro gĕ-
dong Piraon, djadi Gĕnoebat teh aja di
gĕdong Piraon, tjampoer djeung para
21 poetra Piraon. 'Hidji mangsa Hadad di
Mĕsir ngadenge bedja, jen Dawoed geus
koelĕm reudjeung karoehoenna, sarta
jen Joab, kapala balad teja, [b] geus maot;
toeloej Hadad oendjoekan ka Piraon:
Koering moegi idinan leumpang, hajang
22 wangsoel ka tanah koering. 'Dĕmi lahi-
ran Piraon ka dinja: Tapi naon kakoe-
rangan awak di kami, wĕt aja nijat
moelang ka tanah awak? Wangsoela-
nana: Soemoehoen, taja pisan; kitoe ge
koering moegi didjoeroeng bae.

*a* 2 Sam. 8 : 13, 14. *b* p. 2 : 34.

23 Djeung Allah ngajakeun deui noe
ngamoesoeh ka Soeleman, nja eta Rĕson
anak Eljada, noe bareto ngalolos ti [a]
Hadad-Eser, radja Soba, djoeraganana.
24 'Seug ngoempoelkeun djalma ka dirina,
djadi kapala rampog, sanggeus Dawoed
maehan oerang dinja teja; toeloej la-
leumpang ka Damsik, sarta maratoeh
di dinja, bari pada marentah di Damsik.
25 'Ari Rĕson teja ngamoesoeh ka Israil,
sapandjang djoemĕnĕng Soeleman, ba-
roeng djeung katjilakaän noe koe Hadad
teja; sarta Rĕson teh ngewaeun ka Is-
rail, djeung ngaradjaän ka tanah Sam.

*a* 2 Sam. 8 : 3; 10 : 18.

26 Aja deui [a] Jarobam poetra Nĕbat,
oerang Epraim, ti Sĕreda, abdi Soele-
man; ari djĕnĕngan iboena Sĕroea, sarta
randa; eta kitoe deui [b] ngamangkeun
27 leungeun ka radja. 'Kijeu asalna noe
matak ngamangkeun leungeun ka radja
teh: Soeleman keur ngadamĕl Milo,
mĕpĕt beulahna dajeuh Dawoed ra-
28 mana. 'Ari Jarobam teja djalma gagah-
pĕrkosa. Ana katingal koe Soeleman
eta boedjang jen tĕmĕn-wĕkĕl, toeloej
didjĕnĕngkeun ngoeroes sakabeh tang-
29 goengan anak-poetoe Joesoep. 'Ari geus
kitoe, dina mangsa eta hidji waktoe
Jarobam teh ka loewar ti Jĕroesalem;
prok di djalan patĕpang djeung nabi
Ahia, oerang Silo, noe keur nganggo
haroedoem weuteuh; doewaän teh pa-
30 toetoenggalan bae di tĕgal. 'Seug Ahia
njĕkĕl haroedoem weuteuh, noe keur
dianggo teja, [c] pek disoĕh-soĕhkeun,
31 doewa wĕlas soĕhan. 'Tidinja ngalahir
ka Jarobam: Tampanan koe sampejan
ijeu sapoeloeh soĕhan; karana kijeu tim-
balan Pangeran, Allah Israil: Masing
njaho, kami rek njoĕhkeun karadjaän
teh ti leungeun Soeleman, seug ka ma-
32 neh rek maparin sapoeloeh kaom. 'Ari
noe sakaom deui mah tĕtĕp ka Soele-
man, tina sabab abdi kami Dawoed teja,
djeung tina sabab Jĕroesalem, nagara
beunang kami milih ti sakabeh kaom
33 Israil. 'Pangkitoe teh pedah eta geus
naringgalkeun kami, sarta njarĕmbahna
[d] ka Astarta, aällahan oerang Sidon, ka
Kamos, aällahan oerang Moab, djeung
ka Milkom, aällahan oerang Amon; sarta
teu ngalakonan djalan kami, teu nga-
lampahkeun anoe bĕnĕr di pajoeneun
kami, nja eta pikoekoeh kami djeung
hoekoem kami, sapĕrti Dawoed bapana.
34 'Tatapi eta sakaradjaän kabeh koe kami
moal ditjaboet ti leungeun Soeleman;
ĕnjana mah eta teh koe kami rek di-
tĕtĕpkeun bae djadi gĕgĕden saoemoer-
hiroepna, tina sabab Dawoed, abdi kami,
anoe beunang kami milih teja, noe geus
nĕtĕpkeun timbalan kami djeung pikoe-
35 koeh kami. 'Nja ditjaboetna karadjaän
teh koe kami mĕngke ti leungeun anak-
na; seug kami ka maneh rek maparin
36 sapoeloeh kaom. 'Ari noe sakaom deui
mah rek dipaparinkeun ka anakna, [e]
soepaja Dawoed, abdi kami, sapapan-
djangna boga damar di pajoeneun kami
di Jĕroesalem, nja eta nagara beunang
kami milih pikeun kami, baris mĕrĕ-
37 nahkeun djĕnĕngan kami di dinja. 'Ari
maneh teh koe kami rek ditjandak,
sarta maneh bakal ngaradjaän noeroet-
keun sakahajang hate maneh, nja djadi
38 radja, njĕkĕl Israil. 'Ari geus kitoe, oe-
pama maneh noeroet ka sakabeh noe
koe kami ditimbalkeun ka maneh, sarta
ngalakonan djalan kami, djeung nga-
lampahkeun anoe bĕnĕr di pajoeneun
kami, nja ngestoekeun pikoekoeh kami
djeung timbalan kami mah, sakoemaha
lampah Dawoed, abdi kami teja: eta
kami tangtoe njarĕngan ka maneh, [f]
djeung maneh koe kami rek dipang-
damĕlkeun imah noe tĕtĕp, sakoemaha
noe koe kami didamĕl pikeun Dawoed
teja, sarta maneh koe kami rek dipapa-
39 rin Israil. 'Djeung kami rek ngarĕndah-
keun toeroenan Dawoed tina sabab kitoe;
40 ngan moal sapapandjangna. - 'Pedah

kitoe Soeleman ngarah maehan ka Ja-
robam; tatapi Jarobam teh dangdan, seug
ngalolos ka Měsir, [g] ka Sisak, radja Měsir,
sarta tětěp di Měsir, těpi ka poepoes Soe-
41 leman. - 'Ari tjarijos Soeleman [h] salijan
ti eta, djeung sakabeh lalampahanana,
kitoe deui kapintěranana, saěnjana ka-
oengělkeun dina kitab tjarijos Soeleman.
42 'Děmi lawasna Soeleman ngaradjaän di
Jěroesalem ka sabangsa Israil teh, opat
43 poeloeh taoen. 'Toeloej Soeleman koelěm
reudjeung karoehoenna, sarta dikoerěb-
keun [i] di dajeuh Dawoed ramana; ari
Rěhabam poetrana noe ngaganti djadi
radja.

*a* 2 Bab. 13 : 6. *b* 2 Sam. 18 : 28. *c* 1 Sam. 15 : 27. *d* Hak. 10 : 6. *e* p. 15 : 4 ; Djab. 132 : 17. *f* 2 Sam. 7 : 11. *g* p. 14 : 25. *h* 2 Bab. 9 : 29. *i* p. 2 : 10.

## PASAL 12.

Bral [a] Rěhabam teh angkat ka nagara
Sěkem; karana sabangsa Israil geus
datang ka Sěkem, sědjana andjeunna dek
2 didjěněngkeun radja. 'Ari geus kitoe, ba-
rang Jarobam poetra Něbat teja geus
ngareungeu warta, (wantoe andjeunna
masih [b] aja keneh di Měsir, asal ngalolos,
bawaning sijeun radja Soeleman teja,
3 sarta Jarobam tjalik di Měsir; 'tatapi
oerang Israil nitahan, andjeunna diala;)
toeloej Jarobam djeung sapakoempoelan
Israil daratang, seg malihatoer ka Rěha-
4 bam, kijeu pihatoerna: 'Rama andjeun
ngabeuratkeun pasangan koering; mana
andjeun ajeuna moegi entengan paga-
wean rama andjeun anoe bangga, sarěng
pasanganana noe abot, noe koe andjeun-
na dipoendakkeun ka koering; moen ki-
toe mah koering pada sědja ngawoela ka
5 andjeun. 'Ari walonan Rěhabam ka da-
rinja: Geura baralik heula bae watěs tiloe
poë; geus kitoe koedoe ka darijeu deui
ka kami. Seug djalma-djalma baralik.
6 'Tidinja radja Rěhabam teh rěrěmpagan
reudjeung para sěsěpoeh, anoe bakoe
maraděp di pajoeneun Soeleman ramana,
mangsana keur djoeměněng; ari lahirna:
Koemaha pirěmpoeg sarampejan, piha-
deëunana ngabalěsan omong ka eta djal-
7 ma-djalma? 'Mioendjoek eta teh ka radja,
kijeu pioendjoekna: Madak andjeun da-
ngět ajeuna ngajoenkeun ka eta djalma-
djalma, sarěng ngawoela ka maraneha-
nana, sarawoeh ngaboelkeun kahajang-
na, bari ngalahir ka darinja pilahir
noe ngareunah, tinangtos pada ngawoela
8 ka andjeun sapapaosna. 'Děmi andjeun-
na nilarkeun pirěmpoeg para sěsěpoeh,
noe koe eta dihatoerkeun ka andjeunna
teja, seug rěrěmpagan deui reudjeung
para nonoman, noe ngagědean barěng
djeung andjeunna, noe sok maraděp di
9 pajoeneunana. 'Ari lahiranana ka eta:
Tjik, koemaha pirěmpoeg maraneh, pi-
hadeëunana oerang ngabalěsan omong
ka eta djalma-djalma, noe malihatoer ka
kami, kijeu pokna: Entengan pasangan,
noe koe rama andjeun dipoendakkeun
10 ka koering? 'Mioendjoek para nonoman,
noe ngagědean barěng djeung andjeunna
teh, pioendjoekna: Sae nimbalan kijeu
ka eta djalma-djalma, noe malihatoer ka
andjeun, pokna: Rama andjeun ngabot-
keun pasangan koering, doepi koe an-
djeun pasangan koering entengan; sae
ngalahir kijeu ka darinja: Tjinggir kami
gěde alah batan tjangkeng rama kami.
11 'Ari ajeuna, rama kami ka maraneh
moendakkeun pasangan beurat, děmi
kami dek nambahan deui kana pasangan
maraneh; rama kami měpěrih ka mara-
neh koe pangrangket, děmi kami mah
dek měpěrih ka maraneh koe langgir.

*a* 2 Bab. 10. *b*. p. 11 : 40.

12 Tidinja Jarobam djeung sakabeh djal-
ma-djalma daratang deui ka Rěhabam
dina poë noe katiloe, noeroetkeun lahiran
radja noe kijeu teja: Koedoe ka darijeu
13 deui ka kami dina poë noe katiloe. 'Seug
radja ngawalon ka eta djalma-djalma
běngis pisan, sarta nilarkeun pirěmpoeg
para sěsěpoeh, noe koe eta dihatoerkeun
14 ka andjeunna teja; 'nja ngalahir teh ka
maranehanana noeroetkeun pirěmpoeg
para nonoman teja, kijeu lahirna: Rama
kami ngabeuratkeun pasangan maraneh,
děmi kami dek nambahan deui kana pa-
sangan maraneh; rama kami měpěrih ka
maraneh koe pangrangket, děmi kami
mah dek měpěrih ka maraneh koe lang-
15 gir. 'Djadi radja teh teu ngagoegoe ka
eta djalma-djalma; karana eta pěrkara
pangtibalikna teh ti Pangeran, pangěr-
sana ngajakinkeun pangandikana, [a] noe
koe Pangeran diandikakeun koe lantaran
Ahia, oerang Silo, ka Jarobam poetra
16 Něbat teja. 'Barang sabangsa Israil geus
těrangeun, jen radja teh teu ngagoegoe
ka maranehanana, seg djalma-djalma

pada ngabalĕsan saoerka radja, kijeu pok-
na: [b] Nahaon doeoeman oerang ka Da-
woed? satĕgĕsna oerang teu boga milik
ka anak Isai teh; geura balik, Israil!
sahimah-sahimahna; ajeuna ngoeroes
bangsa sorangan bae, Dawoed! Broel Is-
17 rail moelang sahimah-sahimahna. 'Tatapi
oerang Israil [c] noe maratoeh di nagara-
nagara Joeda mah, karadjaän koe Rĕ-
18 habam. 'Tidinja radja Rĕhabam miwa-
rang [d] Adoram, noe njangking padjĕg teja;
pek sakabeh oerang Israil pada maledo-
gan ka dinja koe batoe, toeloej paeh.
Dĕmi radja Rĕhabam mah ngagĕntak
19 nitih kareta, kaboer ka Jĕroesalem. 'Tah,
[e] kitoe asalna Israil teh moengkir ka
bangsa Dawoed, tĕpi ka mangsa ajeuna.
20 'Ari geus kitoe, barang sabangsa Israil
ngadenge bedja, jen Jarobam teh soem-
ping deui, toeloej ngoetoesan, andjeunna
diala ka padjĕmoehan; seug didjĕnĕng-
keun radja, njangking sabangsa Israil;
taja noe noeroet ka bangsa Dawoed, ka-
djaba kaom Joeda bae. *a* p. 11:31.
*b* 2 Sam. 20:1. *c* 2 Bab. 11:13, 16. *d* p. 4:6.
*e* 2 Radj. 17:21.

21 Sasoempingna Rĕhabam ka Jĕroesa-
lem, [a] gantjang ngoempoelkeun sakabeh
anak-poetoe Joeda reudjeung kaom Bin-
yamin, sakĕti dalapan laksa djalma beu-
nang mĕting, toekang pĕrang; kĕrsa
mĕrangan ka bangsa Israil, sĕdjana ma-
likkeun karadjaän teh ka salira Rĕhabam
22 poetra Soeleman. 'Tatapi [b] aja pangan-
dika Allah ka Sĕmaja, piwarangan Allah,
23 kijeu pangandikana: 'Bedjakeun ka Rĕ-
habam anak Soeleman, radja Joeda, kitoe
deui ka saänak-poetoe Joeda djeung Bin-
yamin, sarta ka sesa djalma-djalma, kijeu
24 nja pok: 'Kijeu timbalan Pangeran:
Oelah waka arindit, djeung oelah mĕ-
rangan ka doeloer-doeloer maraneh, oe-
rang Israil teja; geura baralik saimah-
saimahna; karana pĕrkara kitoe teh ti
kami. Seug pada ngagoegoe ka pangan-
dika Pangeran, sarta maroelang, noe-
roetkeun pangandika Pangeran.
*a* 2 Bab. 11:1. *b* 2 Bab. 11:2.

25 Tidinja Jarobam ngadamĕl [a] nagara
Sĕkem, di pigoenoengan Epraim, bari
seug dieusian; toeloej angkat ti dinja,
26 pek ngadamĕl [b] nagara Pĕnoeël. 'Sarta
Jarobam teh njaoer sadjĕro manahna:
Ajeuna karadjaän teh bisi balik deui ka
27 bangsa Dawoed. 'Oepama djalma-djalma
teh arindit, milampah ngoerban di gĕ-
dong Pangeran di Jĕroesalem, bisi hate
djalma-djalma teh balik deui ka djoera-
ganana, ka Rĕhabam, radja Joeda; tang-
toe aing dipaehan, seg baralik deui ka
28 Rĕhabam, radja Joeda. 'Toeloej radja
badami, prak ngadamĕl [c] doewa sasapian
ĕmas; geus kitoe ngalahir ka djalma-
djalma: Meudjeuh maraneh indit ka Jĕ-
roesalem; [d] tah, Israil! ijeu batara maneh,
noe nginditkeun maneh ti tanah Mĕsir
29 teja. 'Seg noe hidji koe andjeunna di-
teundeun di Bet-El, ari noe hidji deui
30 diteundeun di Dan. 'Dĕmi eta pĕrkara
[e] djadi matak dosa; karana djalma-djal-
ma laleumpang, njĕmbah ka salah-sahidji,
31 tĕpi ka Dan. 'Sarta andjeunna ngadamĕl
imah ĕnggon loehoer, [f] djeung ngadamĕl
panghoeloe-panghoeloe ti sambarang
djalma, [g] noe lain anak-poetoe Lewi.
32 'Malah-malah Jarobam ngadamĕl pesta
dina boelan noe kadalapan, dina tanggal
lima wĕlas, [h] noeroetan pesta noe di
Joeda teja, sarta ngoerban dina altar.
Kitoe lampahna di Bet-El, nja ngoerban
ka sasapian, beunang andjeunna nga-
damĕl teja; toer di Bet-El ngadĕgkeun
panghoeloe-panghoeloe ĕnggon loehoer,
anoe beunang andjeunna ngadamĕl teja.
33 'Prak andjeunna ngoerban dina altar,
beunang andjeunna ngadamĕl di Bet-El,
dina tanggal lima wĕlas, boelan noe ka-
dalapan teja, nja eta dina boelan anoe
beunang andjeunna njipta koe manah
pribadi; sarta ngadamĕl pesta pikeun
oerang Israil, djeung ngoerban dina altar,
bari ngoekoes. *a* Hak. 9:45. *b* Hak. 8:17
*c* 2 Radj. 17:16. *d* 2 Moesa 32:4. *e* p. 13:34; 14:16.
*f* p. 13:33; 2 Radj. 17:32. *g* 4 Moesa 3:10.
*h* 3 Moesa 23:34.

## PASAL 13.

Doemadakan, aja hidji piwarangan Al-
lah soemping ti Joeda ka Bet-El,
ngĕmban pangandika Pangeran; kalĕ-
rĕsan [a] Jarobam ngadĕgan altar teja,
2 eukeur ngoekoes. 'Seug piwarangan teh
ngoewarkeun ka eta altar koe pangan-
dika Pangeran, saoerna: Eh altar! altar!
kijeu timbalan Pangeran: Masing njaho,
mĕngke bangsa Dawoed pimeunangeun
hidji anak lalaki, pingaraneunana Josia;
[b] nja eta di loehoer maneh tangtoe

ngoerbankeun panghoeloe-panghoeloe
ĕnggon loehoer, noe ngaroekoes di loe-
hoer maneh; sarta di loehoer maneh
mĕngke ngadoeroek toelang manoesa.
3 'Malah piwarangan teh dina waktoe
harita maparin tanda, saoerna: Nja ijeu
pitandaeunana, noe diandikakeun koe
Pangeran: Masing njaho, altar teh ĕngke
beulah, sarta lĕboe noe di loehoerna
4 bakal mawoer. 'Ari geus kitoe, barang
radja ngareungeu eta kasaoeran piwa-
rangan Allah, noe dioewarkeun kana
altar di Bet-El teja, heg Jarobam njo-
dorkeun pananganana tina altar, bari
marentah: Eta geura tangkĕp! Seug pa-
nanganana, noe disodorkeun ka piwa-
rangan teh, djadi djĕgĕr, teu kawawaeun
5 moendoerkeun inja ka salirana. 'Ari
altar teja toeloej beulah, sarta lĕboena
mawoer tina altar; geus boekti tanda,
noe dipaparinkeun koe eta piwarangan
Allah tina pangandika Pangeran teja.
6 'Pok radja misaoer, kijeu saoerna ka
piwarangan Allah teh: Tjik, moegi geura
noenoehoen ka pajoeneun Pangeran,
Allah adjĕngan; nja kaoela moegi pang-
nĕdakeun, soepaja leungeun kaoela bisa
moendoer deui ka diri kaoela! Prak
piwarangan Allah teh noenoehoen ka
pajoeneun Pangeran; seg panangan ra-
dja moendoer deui ka salirana, hade
7 tjara tadi. 'Misaoer radja ka piwarangan
Allah teh: Mangga, djeung kaoela tjalik
ka boemi, [c] sĕnangkeun adjĕngan heula,
sarta kaoela ka adjĕngan sĕdja mere
8 gandjaran. 'Dĕmi pihatoer piwarangan
Allah teh ka radja: [d] Sanadjan andjeun
ka kaoela kĕrsa maparin sabeulah gĕ-
dong andjeun oge, kaoela moal datang
ka andjeun, sarta moal baranghakan,
moal nginoem tjai-tjai atjan dina ijeu
9 ĕnggon; 'karana kijeu noe dipiwarang
ka kaoela koe pangandika Pangeran,
timbalanana: Maneh poma oelah barang-
hakan, oelah nginoem tjai-tjai atjan,
sarta maneh moelang oelah njorang
10 djalan oeroet maneh leumpang. 'Bral
piwarangan teh angkat, njorang djalan
sedjen; moelihna teu njorang djalan
oeroet soempingna ka Bet-El. *a* p. 12:33.
*b* 2 Radj. 23:16. *c* Hak. 19:5. *d* 4 Moesa 22:18.

11 Aja hidji nabi noe kolot, tjalikna di
Bet-El. Toeloej datang poetrana lalaki,
sarta njarijoskeun ka andjeunna sakabeh
lampah, anoe poë eta koe piwarangan
Allah dilampahkeun di Bet-El teja; kitoe
deui kasaoeran, noe koe eta disaoerkeun
ka radja teja, ditjarijoskeun ka ramana.
12 'Seug poetra teh dipariksa koe ramana:
Angkatna djalan mana? Kabĕnĕran poe-
trana geus narendjo djalan, noe disorang
koe piwarangan Allah, anoe soemping
13 ti Joeda teja. 'Toeloej marentah ka
poetrana: Ama geura pangrarangkenan-
keun kalde. Prak dipangrarangkenan-
keun kalde; tjat toenggang ka dinja.
14 'Bral nabi teh angkat, njoesoel piwa-
rangan Allah teja; teu lila kapĕndak,
keur tjalik handapeun hidji kijara. Pok
ditaros: Nja adjĕngan piwarangan Allah,
anoe soemping ti Joeda teja? Walona-
15 nana: Ĕnja kaoela. 'Saoer nabi teh ka
andjeunna: Mangga, sarĕng kaoela tjalik
16 ka imah, dahar roti heula. 'Ari walo-
nanana: Kaoela teu kadoega balik djeung
adjĕngan, atawa datang ka adjĕngan;
sarta kaoela moal barangtĕda atawa
nginoem tjai reudjeung adjĕngan dina
17 ijeu ĕnggon; 'karana aja pangandika
ka kaoela koe pangandika Pangeran:
Maneh oelah baranghakan, oelah ngi-
noem tjai-tjai atjan di dinja; sarta maneh
moelang oelah njorang djalan oeroet
18 maneh leumpang. 'Dĕmi saoer nabi teh
ka andjeunna: Kaoela ge nabi, sapĕrtos
adjĕngan, sarta [a] aja hidji malaikat
ngalahir ka kaoela koe pangandika Pa-
ngeran, kijeu lahirna: Eta teh koe maneh
bawa balik ka imah maneh, sina nga-
hakan roti sarta nginoem tjai. Tapi
19 bohong ka andjeunna. 'Toeloej moelih
deui djeung eta nabi, seug ngadahar
roti di djĕro boemina, sarta ngaleueut
20 tjai. 'Ari geus kitoe, sabot tjaralik eta
teh ngarijoeng medja, seug aja pangan-
dika Pangeran ka nabi noe mawa balik
21 teja; 'toeloej ngoewarkeun ka piwara-
ngan Allah, anoe soemping ti Joeda
teja, saoerna: Kijeu timbalan Pangeran:
Sapedah maneh moengpang ka pangan-
dika Pangeran, djeung teu ngestoekeun
timbalan, noe ditimbalkeun ka maneh
22 koe Pangeran, Allah maneh teja, 'sarta
maneh teh balik deui, ngahakan roti
djeung nginoem tjai dina ĕnggon noe
diandikakeun ka maneh kijeu teja: Ma-
neh poma oelah baranghakan, oelah
nginoem tjai-tjai atjan: noe matak majit

maneh moal asoep ka pakoeboeran ka-
23 roehoen maneh. 'Ari geus kitoe, sang-
geusna dalahar roti djeung sanggeusna
ngaleueut, seg andjeunna dipangrarang-
kenankeun kalde, nja eta pikeun nabi
24 noe dibawa balik teja. 'Dĕmi geus ang-
kat, seug di djalan [b] kapapag koe hidji
singa; pek andjeunna koe eta singa
dipaehan; ari majitna dibeubeutkeun,
ngadjolopong di djalan, sarta kaldena
nangtoeng ngabanding, kitoe keneh si-
nga teja nangtoeng ngabanding eta
25 majit. 'Lar aja djalma ngaliwat, na-
rendjo eta majit ngadjolopong di djalan,
ari singa teja nangtoeng ngabanding
eta majit. Toeloej daratang sarta be-
bedja di nagara, ĕnggon tjalik nabi noe
26 kolot teja. 'Barang nabi noe mawa balik
ti djalan teja geus ngareungeu bedja,
pok njaoer: Geus tangtoe eta teh pi-
warangan Allah, anoe moengpang ka
pangandika Pangeran teja; noe matak
eta teh koe Pangeran diselehkeun ka
singa, seg koe singa teh dipotongkeun
sarta dipaehkeun; geus boekti pangan-
dika Pangeran, noe diandikakeun ka
27 dinja teja. 'Toeloej marentah ka poe-
trana, kijeu parentahna: Ama geura
pangrarangkenankeun kalde. Prak di-
28 rarangkenan. 'Bral angkat, toeloej ka-
sampak majitna ngadjolopong di djalan,
dĕmi kalde djeung singa narangtoeng
ngabanding eta majit; ari majit teja
hanteu dihakan koe singa, djeung kal-
29 dena teu dipotongkeun. 'Seug majit pi-
warangan Allah teh koe nabi didjoeng-
djoengkeun, diteundeun dina kaldena,
bari toeloej dibawa moelang; tidinja
dongkap ka nagara nabi noe kolot teja,
sĕdja aloek-aloekan sarta dek dikoeboer.
30 'Sok majitna diteundeun [c] dina pakoe-
boeran sorangan, sarta pada aloek-aloe-
kan katinggal andjeunna, [pokna]: Adoeh,
31 doeloer kaoela! 'Ari geus kitoe, sang-
geusna dikoeboer, pok nabi teh misaoer
ka poetra-poetrana, kijeu saoerna: Di-
mana ama geus maot, seg ama koe
maraneh koeboer dina pakoeboeran ĕng-
gon ngoeboer piwarangan Allah teja;
ari toelang ama teundeun gigireun toe-
32 lang eta. 'Karana ari lahiran, noe koe
eta dioewarkeun koe pangandika Pa-
ngeran, hal altar noe di Bet-El, djeung
hal sakabeh imah ĕnggon loehoer noe
di sagala nagara Samaria teja, [d] geus
tangtoe piboektieun. *a* Gal. 1:1; 1 Joh. 4:1.
*b* p. 20:36. *c* 2 Radj. 23:17. *d* 2 Radj. 23:18.
33 Sauggeusna pĕrkara noe tadi teja
Jarobam teh hanteu balik ti djalanna
noe goreng; [a] malah ngadamĕl deui
panghoeloe ĕnggon loehoer ti sambarang
djalma; saha bae noe soeka, [b] pek di-
keupeulan, didjadikeun panghoeloe ĕng-
34 gon loehoer. 'Ari eta pĕrkara [c] matak
dosa ka bangsa Jarobam, nja eta soe-
paja disingkirkeun djeung soepaja di-
toempoerkeun tina tonggong boemi.
*a* p. 12:31. *b* 2 Moesa 28:41. *c* p. 12:30.

## PASAL 14.

Dina mangsa eta parĕng Abia, poetra
Jarobam noe lalaki, teu damang.
2 'Toeloej Jarobam misaoer ka garwana:
Njai teh geura dangdan, tapi koedoe
njamoer, soepaja oelah katangen njai
teh garwa Jarobam; seg koedoe leum-
pang ka Silo; masing njaho, di dinja
tjalikna [a] nabi Ahia, noe ngalahirkeun
hal akang, bakal djadi radja, njangking
3 ijeu bangsa teja.'Sarta koedoe mawa roti
sapoeloeh siki, kitoe deui koeweh, djeung
madoe sagotji, toeloej ngadeuheus ka
andjeunna; tangtoe njai koe eta dipa-
parin njaho pitĕmaheunana ijeu boedak.
4 'Gantjang garwa Jarobam milampah
kitoe; prak dangdan, bari toeloej ang-
kat ka Silo, sarta dongkap ka boemi
Ahia. Ari Ahia teja geus teu jasaeun
ningali; karana [b] sotjana geus mata-
5 simeuteun, tina kasĕpoehanana. 'Dĕmi
Pangeran nimbalan ka Ahia: Masing
njaho, pamadjikan Jarobam ĕngke da-
tang, karĕpna dek nanjakeun anakna ka
maneh; karana eta teh gĕring; kijeu-
kijeu piomongeun maneh ka dinja;
djeung deui eta teh, dimana datang, ba-
6 kal poera-poera awewe sedjen. 'Ari geus
kitoe, mangsa Ahia ngadangoe keresek
dampalna, keur barang lĕbĕt kana la-
wang, pok Ahia ngalahir: Eh bodjo
Jarobam! ka dijeu asoep; keur naon an-
djeun poera-poera awewe sedjen? karana
kaoela dipiwarang ngadatangkeun ka
7 andjeun bedja bangĕt. 'Djig moelang,
bedjakeun ka Jarobam: Kijeu timbalan
Pangeran, Allah Israil: Sapedah maneh
[c] koe kami geus didjoengdjoengkeun ti
tĕngah djalma-djalma, sarta didjadikeun

8 gĕgĕdoeg, njĕkĕl oemat kami Israil, 'bari
karadjaän teh koe kami disoëhkeun ti
bangsa Dawoed, seug dipaparinkeun ka
maneh; dĕmi maneh teh lain sapĕrti
abdi kami Dawoed,[d] noe ngestikeun tim-
balan kami, sarta noe anoet ka kami
tĕroes reudjeung hate, karĕpna taja deui
ngan milampah anoe bĕnĕr di pajoeneun
9 kami bae; 'sabalikna maneh mah migawe
goreng, ngaleuwihan ti sakabeh noe
heulaeun maneh, datang ka maneh leum-
pang, [e] njijeun aällahan keur sĕsĕmba-
heun maneh, nja artja sipat tjitak teja,
sangkan ngabĕndoekeun kami, sarta
diri kami koe maneh [f] geus dipitjeun
10 ka toekangeun tonggong maneh: 'koe
sabab eta, masing njaho, kami mĕngke
ngadatangkeun [g] katjilakaän ka bangsa
Jarobam, sarta rek ngabasmi ahli Ja-
robam noe lalaki, [h] boh koering, boh
menak di Israil; djeung kami mĕngke
njapoekeun bangsa Jarobam, satjara noe
njapoekeun tai, datang ka bĕrĕsihna.
11 'Saha-saha ahli Jarobam noe paeh di
djĕro nagara, bakal dihakan andjing;
djeung saha-saha noe paeh di tĕgal, ba-
kal dihakan manoek awang-awang; estoe
12 kitoe pangandika Pangeran. 'Mana an-
djeun geura dangdan, djig moelang; di-
mana soekoe andjeun geus datang ka
13 nagara, boedak teh pipaeheun. 'Djeung
sabangsa Israil bakal pada aloek-aloe-
kan katinggal eta, sarta ngaloeboer eta;
karana bangsa Jarobam teh ngan eta
bae noe piasoepeun kana koeboer; sa-
pedah di bangsa Jarobam teh ngan di
djĕro eta bae kapĕndak noe hade di
14 pajoeneun Pangeran, Allah Israil. 'Sarta
Pangeran mĕngke pikeun andjeunna nga-
jakeun hidji radja njangking Israil, [i]
anoe bakal ngabasmi bangsa Jarobam
dina mangsa eta; tapi koemaha? ajeuna
15 ge eukeur.' Djeung deui Pangeran mĕngke
ngagĕboeg ka Israil, sakoemaha bajong-
bong loewak-lejok dina tjai; [j] malah
Israil mĕngke koe andjeunna ditjaboet
ti ijeu tanah noe aloes, noe koe an-
djeunna dipaparinkeun ka karoehoenna,
[k] bari seug dipantjawoerakeun ka peun-
taseun bangawan, sapedah njarijeun
Asera-Aserana, ngabĕndoekeun Pange-
16 ran. 'Sarta andjeunna bakal njĕrahkeun
Israil, koe karana dosa Jarobam, noe
migawe dosa, [l] sarta ngadosakeun Israil.

17 'Tidinja garwa Jarobam dangdan, seug
moelih, toeloej dongkap ka nagara Tirsa;
barang dongkap ka golodog gĕdong, seug
18 moerangkalih teh maot. 'Toeloej moe-
rangkalih teh dikoeboer koe sabangsa
Israil, sarta pada aloek-aloekan kating-
gal eta; boekti pangandika Pangeran, noe
diandikakeun koe lantaran nabi Ahia,
19 abdina. - 'Ari tjarita Jarobam salijan ti
eta, lampahna pĕrang djeung lampahna
ngaradjaän, saĕnjana kaoengĕlkeun dina
20 kitab babad para radja Israil. 'Dĕmi
lawasna Jarobam ngaradjaän teh, doe-
wa likoer taoen; toeloej sare reudjeung
karoehoenna; ari Nadab poetrana noe
ngaganti djadi radja. *a* p. 11:31. *b* 1 Sam.
4:15. *c* p. 11:31, 37. *d* p. 3:6. *e* p. 12:28.
*f* Nĕh. 9:26; Jĕh. 23:35. *g* p. 15:29. *h* p. 21:21.
*i* p. 15:29. *j* 2 Radj. 17:23. *k* Am. 5:27. *l* p. 12:30.

21 Dĕmi [a] Rĕhabam poetra Soeleman
teja djoemĕnĕng radja di Joeda. Oemoer
Rĕhabam keur mangsa djadi radja teh
opat poeloeh hidji taoen, sarta toedjoeh
wĕlas taoen ngaradjaänana di Jĕroesa-
lem, [b] nja eta nagara beunang milih
Pangeran ti sakabeh kaom Israil, dikĕr-
sakeun mĕrĕnahkeun padjĕnĕnganana di
dinja; ari djĕnĕngan iboena Naäma,
22 oerang Amon. 'Ari Joeda migawe noe
goreng di pajoeneun Pangeran, [c] sarta
pada mapanas ka andjeunna koe dosa-
dosana, noe koe maranehanana dilam-
pahkeun, ngaleuwihan ti sakabeh noe
23 dipigawe koe karoehoenna teja. 'Karana
eta kitoe keneh njarijeun keur dirina
ĕnggon laloehoer, djeung tihang, sarta
Asera, [d] dina sakabeh pasir loehoer
djeung di handapeun sakabeh kakaian
24 ngaroenggoenoek. 'Katoeroeg-toeroeg
dina tanah [e] aja toekang ngadoeboer;
lakoe-lampah oerang Joeda teh noeroet-
keun [f] sakabeh kagiroekan bangsa-
bangsa, noe koe Pangeran disingkahkeun
25 ti hareupeun oerang Israil teja. 'Ari
geus kitoe, mangsa kalima taoenna Rĕ-
habam djoemĕnĕng radja, djĕboel [g] Si-
sak, radja Mĕsir, ngaroeroeg ka Jĕroe-
26 salem; 'toeloej njokot radja-brana gĕ-
dong Pangeran, djeung doenya-brana
gĕdong radja, saniskara bae ditjokot;
malah njokot sakabeh [h] kĕpĕng ĕmas,
27 beunang ngadamĕl Soeleman teja. 'Tidi-
nja radja Rĕhabam ngadamĕl kĕpĕng tam-
baga ngagantian eta, sarta dititipkeun

ka leungeun kapala-kapala tamtama,
noe ngadjaga lawang gĕdong radja.
28 'Ari geus kitoe, satijap-tijap radja lĕ-
bĕt ka gĕdong Pangeran, seg tamtama
teh marawa eta; toeloej dipoelang-
29 keun deui ka pondok tamtama. - 'Ari
tjarijos Rĕhabam salijan ti eta, djeung
sakabeh lalampahanana, saĕnjana kaoe-
ngĕlkeun dina kitab babad para radja
30 Joeda. 'Djeung deui [i] silih-pĕrangan bae
Rĕhabam djeung Jarobam satoetoep oe-
31 moerna. 'Toeloej Rĕhabam koelĕm reu-
djeung karoehoenna, sarta dikoerĕbkeun
ka karoehoenna di dajeuh Dawoed. Dĕ-
mi djĕnĕngan iboena Naäma, oerang
Amon. Ari Abiam poetrana noe nga-
ganti djadi radja. *a* 2 Bab. 12 : 13. *b* p. 11 : 36.
*c* 5 Moesa 32 : 16. *d* 5 Moesa 12 : 2. *e* 5 Moesa
23 : 17; Roem 1 : 27. *f* 5 Moesa 18 : 9. *g* p. 11 : 40;
2 Bab. 12 : 2. *h* p. 10 : 16. *i* p. 15 : 6.

## PASAL 15.

Mangsa [a] kadalapan-wĕlas taoenna Ja-
robam poetra Nĕbat teja djoemĕnĕng
radja, harita Abiam djadi radja njang-
2 king Joeda. 'Tiloe taoen ngaradjaänana
di Jĕroesalem; sarta djĕnĕngan iboena
3 Maäka poetra Abisalom. 'Dĕmi Abiam
teh ngalakonan sakabeh dosa ramana,
noe dilampahkeun saheulaeun andjeun-
na, sarta manahna hanteu soehoed ka
Pangeran Allahna, [b] sapĕrti manah Da-
4 woed ramana. 'Tapi tina sabab Dawoed,
noe matak Pangeran Allahna ka an-
djeunna maparin [c] damar di Jĕroesalem,
nja ngadĕgkeun poetrana ti poengkoe-
reunana, sarta nĕtĕpkeun Jĕroesalem:
5 'doemeh Dawoed milampah noe bĕnĕr
di pajoeneun Pangeran, sarta hanteu
njingkah ti sakabeh noe ditimbalkeun
ka andjeunna, saoemoer-hiroepna, [d] ka-
djaba dina pĕrkara Oeria, oerang Het
6 teja. 'Djeung deui [e] silih-pĕrangan bae
Rĕhabam djeung Jarobam saoemoer-hi-
7 roepna. - 'Ari tjarijos Abiam salijan ti
eta, djeung sakabeh lalampahanana, sa-
ĕnjana kaoengĕlkeun dina kitab babad
para radja Joeda. Dĕmi Abiam djeung
8 Jarobam [f] silih-pĕrangan bae. 'Toeloej
Abiam koelĕm reudjeung karoehoenna,
sarta dikoerĕbkeun [g] di dajeuh Dawoed;
[h] ari Asa poetrana noe ngaganti djadi
radja. *a* 2 Bab. 13. *b* p. 14 : 8. *c* p. 11 : 36.
*d* 2 Sam. 11 : 27. *e* p. 14 : 30. *f* 2 Bab. 13 : 2.
*g* p. 2 : 10. *h* 2 Bab. 14 : 1.

9 Mangsa kadoewa-poeloeh taoenna Ja-
robam teja djoemĕnĕng radja Israil,
harita Asa djadi radja njangking Joeda.
10 'Opat poeloeh hidji taoen ngaradjaänana
di Jĕroesalem; sarta djĕnĕngan iboena
11 Maäka poetra Abisalom. 'Dĕmi Asa teh
milampah noe bĕnĕr di pajoeneun Pa-
12 ngeran, sapĕrti Dawoed ramana, 'moeng-
gah andjeunna tina djĕro tanah ngeu-
weuhkeun [a] sakoer toekang ngadoeboer
teja, sarta njingkirkeun sakabeh bra-
hala, beunang ngadamĕl sĕpoeh-sĕpoeh-
13 na. 'Malah-malah [b] Maäka iboena koe
andjeunna dirorod tina kaprameswarian,
doemeh eta geus ngadamĕl hidji bra-
hala matak idjid adjang [c] Asera; sarta
eta brahalana noe matak idjid teh koe
Asa dikadek, bari seug didoeroek sisi
14 tji Kidron. 'Ngan [d] ĕnggon laloehoer
teja hanteu disalingkirkeun; parandene
kitoe manah Asa teh soehoed ka Pange-
15 ran satoetoep oemoerna. 'Sarta barang
beunang njoetjikeun ramana djeung noe
beunang njoetjikeun pribadina, koe an-
djeunna dilĕbĕtkeun ka gĕdong Pangeran,
16 ĕmas-perak sarta paparabotan. 'Djeung
deui silih-pĕrangan bae Asa djeung
Baäsa, radja Israil, satoetoep oemoerna.
17 'Hidji mangsa [e] Baäsa, radja Israil, ang-
kat ngaroeroeg ka Joeda, sarta ngadamĕl
nagara Ramah, soepaja oelah aja noe
bidjil ti Asa, radja Joeda, soemawonna
18 asoep.'Toeloej Asa njandak sakabeh ĕmas-
perak, [f] anoe kari dina radja-brana gĕ-
dong Pangeran sarta dina doenya-brana
gĕdong radja, diselehkeun ka leungeun
mantri-mantrina, bari seug koe radja
Asa dipiwarang ka [g] Benhadad, poetra
Tabrimon, anoe poetra Hesion, radja
Sam, anoe tjalik di Damsik; pihatoerna:
19 'Aja pĕrdjangdjian antara kaoela sarĕng
andjeun, antara rama kaoela sarĕng ra-
ma andjeun; ijeu kaoela ka andjeun
ngintoenkeun paseba, ĕmas sarĕng pe-
rak; tjik, pĕrdjangdjian andjeun ka Ba-
asa, radja Israil, moegi badakeun, sina
20 oendoer ti kaoela. 'Ari Benhadad nga-
goegoe ka radja Asa; gantjang ngijang-
keun kapala-kapala wadya-baladna, nga-
roeroeg ka nagara-nagara Israil; [h] pek
ngelehkeun nagara Ijon, Dan, Abel-Bet-
Maäka djeung satanah Kinĕrot, barĕng
21 satanah Naptali. 'Ari geus kitoe, mangsa
Baäsa meunang warta, teu toeloes

ngadamĕl Ramah, bari toeloej tjalik [i] di
22 Tirsa. 'Gantjang radja Asa ngoendang-
ngoendang ka sakabeh oerang Joeda,
taja noe teu koedoe datang; prak pada
ngakoetan batoe Ramah sarta djeung
kaina, noe didamĕl koe Baäsa; seg koe
radja Asa dianggo ngadamĕl nagara
23 Geba-Binyamin djeung Mispa. - 'Ari sa-
dajana tjarijos Asa salijan ti eta, djeung
sakabeh pangawasana, kitoe deui sada-
jana lalampahanana, sarta nagara-na-
gara noe koe andjeunna didamĕl, sa-
ĕnjana kaoengĕlkeun dina kitab babad
para radja Joeda. [j] Tatapi keur mangsa
sĕpoeh, andjeunna kasawat dampal.
24 'Toeloej Asa koelĕm reudjeung karoe-
hoenna, sarta [k] dikoerĕbkeun ka karoe-
hoenna di dajeuh Dawoed ramana; [l] ari
Josapat poetrana noe ngaganti djadi
radja. *a* p. 14 : 24; 22 : 47. *b* 2 Bab. 15 : 16. *c* p. 14 : 23.
*d* p. 22 : 44. *e* 2 Bab. 16 : 1. *f* p. 14 : 26. *g* p. 20 : 1.
*h* 2 Radj. 15 : 29. *i* p. 14 : 17. *j* 2 Bab. 16 : 12.
*k* p. 14 : 31. *l* p. 22 : 2.

25 Dĕmi Nadab poetra Jarobam teja
djadi radja njangking Israil teh mĕnĕ-
ran kadoewa taoenna Asa djoemĕnĕng
radja Joeda, sarta ngaradjaänana ka
26 Israil teh doewa taoen. 'Ari Nadab teh
milampah noe goreng di pajoeneun Pa-
ngeran, sarta ngalakonan djalan ramana,
kitoe deui dosana, noe djadi matak eta
27 teh ngadosakeun Israil teja. 'Geus kitoe
Baäsa poetra Ahia, kaom Isaskar, [a] sa-
kait ngamoesoeh ka andjeunna; pek
andjeunna koe Baäsa dipaehan di Gi-
bĕton, noe kabilang ka oerang Pĕlisti;
wantoe Nadab djeung sabala Israil keur
28 ngĕpoeng Gibĕton. 'Ari dipaehanana teh
koe Baäsa mangsa katiloe taoenna Asa
djoemĕnĕng radja Joeda; toeloej Baäsa
29 djadi radja, ngaganti Nadab. 'Ari geus
kitoe, barang Baäsa geus djadi radja,
[b] pek andjeunna maehan sabangsa Ja-
robam; sakoer ahli Jarobam noe aja
ambĕkanana taja pisan noe dikarikeun,
datang ka toempoerna. Geus boekti pa-
ngandika Pangeran, noe diandikakeun
koe lantaran abdina, nja eta Ahia, oe-
30 rang Silo teja; 'tina hal dosa Jarobam,
noe migawe dosa, sarta ngadosakeun
Israil teja; nja sabab njijeunna pibĕn-
doeëun, noe djadi matak eta teh nga-
31 bĕndoekeun Pangeran, Allah Israil. - 'Ari
tjarita Nadab salijan ti eta, djeung
sakabeh lalampahanana, saĕnjana kaoe-
ngĕlkeun dina kitab babad para radja
32 Israil. 'Djeung deui Asa sarta Baäsa,
radja Israil, silih-pĕrangan bae satoetoep
oemoerna. *a* p. 16 : 9. *b* p. 14 : 10, 14.

33 Mangsa katiloe taoenna Asa teja djoe-
mĕnĕng radja Joeda, harita Baäsa poe-
tra Ahia djadi radja, njangking sabangsa
Israil di Tirsa, [sarta ngaradjaänana]
34 opat likoer taoen. 'Dĕmi Baäsa teh
milampah noe goreng di pajoeneun Pa-
ngeran, sarta ngalakonan djalan Jaro-
bam, kitoe deui dosana, noe djadi ma-
tak eta teh ngadosakeun Israil teja.

## PASAL 16.

Geus kitoe aja pangandika Pangeran
ka Jehoe poetra Hanani, hal Baäsa
2 teja, kijeu pangandikana: 'Sapedah [a]
maneh koe kami geus didjoengdjoeng-
keun tina taneuh, sarta didjadikeun
gĕgĕdoeg, njĕkĕl oemat kami Israil, dĕmi
maneh teh ngalakonan djalan Jarobam,
sarta ngadosakeun oemat kami Israil,
sangkan ngabĕndoekeun kami koe dosa-
3 dosana: 'noe matak kami, masing njaho, [b]
mĕngke njapoekeun Baäsa sarta djeung
bangsana; [c] ari bangsa maneh koe kami
rek disaroewakeun djeung bangsa Ja-
4 robam anak Nĕbat teja. 'Saha-saha ahli
Baäsa [d] noe paeh di djĕro nagara, bakal
dihakan andjing; djeung saha-saha ah-
lina noe paeh di tĕgal, bakal dihakan
5 manoek awang-awang. - 'Ari tjarita Ba-
asa salijan ti eta, djeung lalampahanana,
sarta pangawasana, saĕnjana kaoengĕl-
keun dina kitab babad para radja Israil.
6 'Toeloej Baäsa sare reudjeung karoe-
hoenna, sarta dikoeboer [e] di Tirsa; ari
Ela poetrana noe ngaganti djadi radja.
7 'Djeung deui, noe matak aja pangan-
dika Pangeran ka Baäsa djeung ka bang-
sana, koe lantaran [f] nabi Jehoe poetra
Hanani teja, nja eta tina hal sakabeh
kagorengan, noe koe eta dilampahkeun
di pajoeneun Pangeran, sangkan nga-
bĕndoekeun andjeunna koe djidjijeunan
leungeunna, djadi saroewa djeung bang-
sa Jarobam bae; kitoe deui [g] tina sa-
bab maehan eta. *a* p. 14 : 7. *b* p. 14 : 10.
*c* p. 15 : 29. *d* p. 21 : 24. *e* p. 15 : 33. *f* 2 Bab. 19 : 2.
*g* p. 15 : 29.

8 Mangsa kagĕnĕp-likoer taoenna Asa
teja djoemĕnĕng radja Joeda, harita

Ela poetra Baäsa djadi radja, njangking
Israil di Tirsa, [sarta ngaradjaänana]
9 doewa taoen. 'Aja hidji mantrina, [nga-
ran] Simri, kapala saparo kareta; [a] seug
sakait ngamoesoeh ka andjeunna. Hidji
waktoe andjeunna aja di Tirsa, keur
ngaleueut [b] wani mabok di djěro boemi
Arsa, noe njangking gědong di Tirsa.
10 'Hol Simri asoep, njabět ka Ela, dipae-
han, měněran taoen katoedjoeh-likoer
Asa teja djoeměněng radja Joeda; toe-
loej Simri djadi radja, ngaganti Ela.
11 'Ari geus kitoe, barang Simri geus djoe-
měněng radja, kakara andjeunna tjalik
dina korsi karadjaän, pek andjeunna
maehan sabangsa Baäsa kabeh; sakoer
ahlina noe lalaki hidji ge taja noe di-
karikeun, bagija koelawargana, bagija
12 sobatna. 'Djadi sabangsa Baäsa kabeh
koe Simri ditoempoerkeun. Geus boekti
pangandika Pangeran, noe diandikakeun
hal pěrkara Baäsa, koe lantaran nabi
13 Jehoe teja; 'tina hal sakabeh dosa Ba-
asa djeung dosa Ela poetrana, noe pada
migawe dosa, sarta pada ngadosakeun
Israil, sangkan ngaběndoekeun Pange-
ran, Allah Israil, [c] koe djidjijeunanana
14 noe sija-sija. 'Ari tjarita Ela salijan ti
eta, djeung sakabeh lalampahanana, sa-
ěnjana kaoengělkeun dina kitab babad
para radja Israil. *a* p. 15 : 27. *b* p. 20 : 16.
*c* 5 Moesa 32 : 21.

15 Mangsa katoedjoeh-likoer taoenna Asa
teja djoeměněng radja Joeda, seug Simri
teja ngaradjaän toedjoeh poë di Tirsa.
Harita bala [a] keur masanggrahan ngě-
poeng nagara Giběton, noe kabilang ka
16 oerang Pělisti teja. 'Tidinja bala noe ma-
sanggrahan teh ngadenge bedja, pokna:
Simri teja sakait, samalah geus maehan
radja. Seug koe sabala Israil poë harita
keneh Omri, kapala balad, di pasang-
grahan diangkat radja, njangking Israil.
17 'Bral Omri teh angkat ti Giběton, di-
iring sabala Israil, toeloej ngěpoeng na-
18 gara Tirsa. 'Ari geus kitoe, barang Simri
waspadaeun, jen nagara geus dibeunang-
keun, boes Simri teh asoep [b] ka kara-
ton gědong radja, bari sakalian gědong
radja teh di loehoerna dihoeroe koe
19 seuneu; toeloej paeh; 'tina hal dosa-
dosana, noe koe andjeunna dilampah-
keun, migawe noe goreng di pajoeneun
Pangeran, nja ngalakonan djalan Jaro-
bam, kitoe deui dosana, noe koe eta
dilampahkeun, matak ngadosakeun Is-
20 rail teja. - 'Ari tjarita Simri salijan ti
eta, djeung lampahna sakait teja, sa-
ěnjana kaoengělkeun dina kitab babad
para radja Israil. *a* p. 15 : 27. *b* 2 Radj. 15 : 25.

21 Mangsa eta bala Israil maro; bala noe
saparo noeroet Tibni poetra Ginat, ka-
rěpna nja eta noe dek diangkat radja;
ari noe saparo deui mah noeroet Omri.
22 'Děmi bala noe noeroet Omri teh bědas
alah batan bala noe naroeroet Tibni
poetra Ginat teja; toeloej Tibni teh
23 paeh, ari Omri mah djadi radja. 'Mangsa
katiloe-poeloeh hidji taoenna Asa teja
djoeměněng radja Joeda, harita Omri
djadi radja njangking Israil, [sarta nga-
radjaänana] doewa wělas taoen. Di Tirsa
24 mah ngaradjaänana gěněp taoen. 'Toe-
loej andjeunna ngagaleuh goenoeng Sa-
maria, ti ki Semer, harga doewa talenta
perak; seg ngadaměl nagara dina eta
goenoeng, sarta eta nagara, beunangna
ngadaměl teja, koe andjeunna dingara-
nan Samaria, noeroetkeun ngaran Se-
25 mer, anoe asal boga eta goenoeng. 'Děmi
Omri teh migawe noe goreng di pajoe-
neun Pangeran; [a] ari migawena goreng
teh ngaleuwihan ti sakabeh noe heu-
26 laeun andjeunna. 'Sarta ngalakonan [b]
sakabeh djalan Jarobam poetra Něbat
teja, kitoe deui dosana, noe djadi matak
eta teh ngadosakeun Israil, sangkan
ngaběndoekeun Pangeran, Allah Israil,
27 koe djidjijeunanana noe sija-sija. - 'Ari tja-
rita Omri salijan ti eta, lalampahanana,
djeung pangawasana noe koe andjeunna
dipětakeun, saěnjana kaoengělkeun dina
28 kitab babad para radja Israil. 'Toeloej
Omri sare reudjeung karoehoenna, sarta
dikoeboer di Samaria; ari Ahab poe-
trana noe ngaganti djadi radja.
*a* p. 14 : 9. *b* p. 15 : 26, 34.

29 Ari Ahab poetra Omri djadi radja
njangking Israil teh měněran katiloe-
poeloeh dalapan taoenna Asa teja djoe-
měněng radja Joeda; sarta Ahab poetra
Omri ngaradjaänana ka Israil di Samaria
30 teh doewa likoer taoen. 'Děmi Ahab
poetra Omri teh milampah noe goreng
di pajoeneun Pangeran, ngaleuwihan ti
31 sakabeh noe heulaeunana. 'Ari geus
kitoe, kawas pěrkara leuleutikan bae
andjeunna ngalakonan dosa-dosa Jaro-

bam poetra Nĕbat teja, [a] katoeroeg-
toeroeg geureuhaän ka Isebel poetra
Etbaäl, radja oerang Sidon; toeloej
angkat, ngabakti ka [b] Baäl, sarta njĕm-
32 bah ka dinja. 'Djeung andjeunna [c] nga-
dĕgkeun hidji altar keur Baäl, di djĕro
gĕdong Baäl, beunang andjeunna ngada-
33 mĕl di Samaria. 'Malah Ahab ngadamĕl
[d] Asera; sarta Ahab nambahan deui
lampahna, sangkan ngabĕndoekeun Pa-
ngeran, Allah Israil, ngaleuwihan ti saka-
beh radja Israil, anoe heulaeun andjeun-
34 na. 'Keur djaman andjeunna Hiël, oerang
Bet-El, ngadĕgkeun nagara Jĕriho; nji-
jeunna padĕmen poös koe Abiram, tji-
kalna, sarta ngadĕgkeunana panto poös
koe Sĕgoeb, boengsoena; [e] geus boekti
pangandika Pangeran, noe diandikakeun
koe lantaran Josoea poetra Noen teja.

*a* p. 21:25. *b* Hak. 2:11. *c* 2 Radj. 3:2; 10:27.
*d* p. 14:23; 18:19. *e* Jos. 6:26.

## PASAL 17.

Hidji waktoe Elias, oerang Tisbe, ka-
asoep noe ngaloembara di tanah Gi-
lad, ngalahir ka Ahab: Dĕmi djoemĕ-
nĕnging Pangeran, Allah Israil, noe
diparĕk koe kaoela di pajoeneunana! [a]
moal aja tji-iboen atawa hoedjan mang-
taoen-taoen, kadjaba moen aja omong
2 kaoela. 'Ari geus kitoe aja pangandika
Pangeran ka Elias, kijeu pangandikana:
3 'Geura leumpang ti dijeu, ngadjoegdjoeg
ka wetan, koedoe njoempoet di waloengan
Kĕrit, noe di hareupeun tji Jordan teja.
4 'Geus kitoe maneh pinginoemeun ti eta
waloengan; sarta kami geus miwarang
gagak sina njaroekoepan ka maneh di
5 dinja. 'Bral Elias angkat, sarta ngalam-
pahkeun sapangandika Pangeran; da
angkat sarta toeloej tjalik di waloengan
Kĕrit, anoe di hareupeun tji Jordan.
6 'Heg koe gagak-gagak andjeunna dian-
teuran roti djeung laoek, saban-saban
isoek; kitoe keneh nganteuran roti djeung
laoek saban-saban sore; sarta ngaleu-
7 eutna ti eta waloengan. 'Ari geus kitoe,
meunang sababaraha lilana, seug wa-
loengan teja saät, sabab hanteu pisan
aja hoedjan kana tanah. *a* Jak. 5:17.
8 Ari geus kitoe aja deui pangandika
Pangeran ka Elias, kijeu pangandikana:
9 'Geura dangdan, toeloej leumpang [a] ka
nagara Sarpat, noe kabilang ka Sidon
teja; koedoe tjitjing di dinja; masing
njaho, kami geus miwarang hidji randa
10 di dinja njoekoepan ka maneh. 'Prak
Elias dangdan, toeloej angkat ka Sarpat.
Barang dongkap ka lawang eta nagara,
doemadakan, di dinja aja hidji randa keur
ngarorotek soeloeh; seug koe Elias disa-
oer, sarta dilahiran kijeu: Tjing, kami
pangnjokotkeun tjai saeutik dina ijeu
11 wadah, hajang nginoem. 'Ana leumpang,
dek njokot, seug disaoer deui, sarta di-
lahiran kijeu: Tjing, kami kirim roti
12 sahoewapeun ongkoh. 'Ari pioendjoekna:
[b] Dĕmi djoemĕnĕnging Pangeran, Allah
andjeun! koering teu pisan gadoeh beu-
beuleuman, ngan gadoeh tipoeng sakeu-
peul dina gotji, sarawoeh minjak saeutik
dina botol; sarĕng, salĕrĕsna, koering
keur ngarorotek soeloeh sarawoe; ari
koering geus datang, dek disadijakeun
keur diri koering kadoewa poen anak
lalaki, sĕdja narĕda, ladjĕng paraeh.
13 'Dĕmi lahiran Elias ka dinja: Montong
sijeun-sijeun; geura asoep, lampahkeun
saomong maneh; ngan keur kami koedoe
njijeun heula koeweh leutik sasiki tina
eta, seug bawa ka loewar ka kami;
sanggeus kitoe maneh njijeun deui keur
14 diri maneh kadoewa anak. 'Karana kijeu
timbalan Pangeran, Allah Israil: Tipoeng
noe dina gotji moal njoedaän, sarta mi-
njak noe dina botol moal ngoerangan,
tĕpi kana poëan [c] Pangeran maparin
15 deui hoedjan ka boemi. 'Bral awewe
teh moelang, sarta milampah salahiran
Elias teja; toeloej dahar, eta djeung an-
djeunna, sarta saeusi-imahna, lila pisan.
16 'Ari tipoeng noe dina gotji teh hanteu
njoedaän, sarta minjak noe dina botol
teh hanteu ngoerangan; boekti pangan-
dika Pangeran, noe diandikakeun koe
lantaran Elias teja. *a* Loek. 4:26. *b* p. 18:10.
*c* p. 18:1.
17 Ari geus kitoe, sanggeusna sagala pĕr-
kara noe tadi teja, parĕng awewe noe
boga imah teja anakna gĕring, sarta
kasakitna pajah pisan, datang ka geus
18 taja ambĕkanana. 'Pok awewe teh oen-
djoekan ka Elias: Eh, piwarangan Allah!
[a] aja pĕrkawis naon koering ka an-
djeun? [b] koemaha andjeun soemping teh
ka koering, bade ngemoetkeun kadora-
kaän koering, sarĕng bade maehkeun
19 poen anak? 'Ari lahiranana ka dinja:

Tjing, anak maneh selehkeun ka kami.
Pek ditjandak tina lahoenanana, dibawa
naek ka [c] loteng, ĕnggon andjeunna ling-
gih, bari seug dikĕdĕngkeun dina pang-
20 koelĕman andjeunna. 'Toeloej andjeun-
na sasambat ka Pangeran, pioendjoekna:
Noen Pangeran, Allah koering! koetan
ijeu randa oge, noe diandjrĕkan koe koe-
ring, koe andjeun didatangan katjila-
21 kaän, dipaehkeun anakna? 'Tidinja Elias
[d] nangkoebkeun andjeun dina eta boedak,
tiloe kali, bari sasambat ka Pangeran,
pioendjoekna: Noen Pangeran, Allah
koering! moegi-moegi njawa ijeu boedak
22 sina balik deui ka djasadna. 'Ari eta
panĕda Elias koe Pangeran dimakboel;
[e] seug njawa eta boedak balik deui ka
23 djasadna, toeloej hiroep deui. 'Geus kitoe
boedak teh koe Elias ditjandak, dibawa
loengsoer ti loteng imah, [f] diselehkeun
ka indoengna, bari Elias ngalahir: Tah,
24 [g] anak maneh hiroep. 'Pioendjoek awewe
teh ka Elias: Ajeuna ijeu koering teh
geus tĕrang, jen andjeun estoe piwara-
ngan Allah, sarĕng pangandika Pange-
ran dina lambe andjeun teh jaktos.

*a* 2 Sam. 16:10. *b* Loek. 5:8. *c* Hak. 3:20; 2 Radj. 4:10. *d* 2 Radj. 4:34; Lal. 20:10. *e* Loek. 8:55. *f* Loek. 7:15. *g* Joh. 4:50.

## PASAL 18.

Ari geus kitoe, lawas ti lawas aja deui
pangandika Pangeran ka Elias, [a] dina
taoen noe katiloe, kijeu pangandikana:
Geura leumpang, koedoe nembongan ka
Ahab; eta kami rek maparin deui hoe-
2 djan ka boemi. 'Bral Elias angkat, sĕdja
nembongan ka Ahab. Harita di Samaria
3 patjĕklik bangĕt pisan. 'Toeloej Ahab
njaoer Obadya, noe njangking gĕdong.
(Ari Obadya teja sakalintang nja ibadah
4 ka Pangeran. 'Karana hidji mangsa [b]
Isebel teja ngabasmi para nabi Pange-
ran; seug Obadya njandak saratoes nabi,
disoempoetkeun lima-lima poeloeh [c] dina
goeha, sarta pada ditjĕkapan dahar-leu-
5 eut.) 'Pok Ahab marentah ka Obadya:
Geura ngidĕran tanah, nejang sakabeh
tji-njoesoe djeung sakabeh waloengan;
malah-mandar oerang manggih djoekoet,
sarta oerang ngahiroepan koeda djeung
bigal, oelah koengsi tjotjoöan koe oerang
6 dibasmi sawareh. 'Seug tanah teh koe
andjeunna didoewakeun, sĕdjana dek
didjadjah; bral Ahab angkat pribadi,
njorang djalan noe hidji; ari Obadya
kitoe deui leumpang pribadi, njorang
djalan noe hidji deui.

*a* Loek. 4:25; Jak. 5:17, 18. *b* p. 16:31. *c* Ibr. 11:38.

7 Dĕmi geus kitoe, keur Obadya di djalan,
doemadakan, kapapag koe Elias; ari
Obadya teu panglingeun ka andjeunna;
broek njoeoeh, bari oendjoekan: Koetan
ijeu teh andjeun, goesti simabdi Elias?
8 'Lahiranana ka Obadya: Ĕnja kami.
Geura leumpang, poepoelih ka djoera-
9 gan sampejan, saĕnjana aja Elias. 'Dĕmi
pioendjoek Obadya: Naon dosa simabdi,
noe mawi andjeun kĕrsa njelehkeun
abdi gamparan ka panangan Ahab, sina
10 maehan ka simabdi? 'Dĕmi [a] djoemĕ-
nĕnging Pangeran, Allah andjeun! taja
pisan bangsa atanapi karadjaän, anoe
koe djoeragan simabdi hanteu didata-
ngan piwarangan, pikeun nejangan an-
djeun; sarĕng oepamina ngaromong, jen:
Teu aja, seg eta karadjaän atanapi eta
bangsa koe andjeunna disoempahan, jen
11 saestoena andjeun teu kapĕndak. 'Halta
ajeuna andjeun nimbalan: Geura leum-
pang, poepoelih ka djoeragan maneh,
12 saĕnjana aja Elias. 'Doepi geus kitoe,
ari simabdi geus leumpang ti andjeun,
bok bisi andjeun [b] ditjandak koe Roh
Pangeran, doeka ka mana; ana simabdi
dongkap, ngoeninga ka Ahab, kari-kari
andjeun teu kapĕndak, tinangtos simabdi
dipaehan; doepi abdi gamparan teja
13 ibadah ka Pangeran ti boeboedak. 'Naha
goesti teu ditjarijosan anoe dilampah-
keun koe simabdi, basa Isebel maehan
para nabi Pangeran teja, pĕrkawis para
nabi Pangeran teh saratoes djalma koe
simabdi disoempoetkeun lima-lima poe-
loeh dina goeha, sarawoeh koe simabdi
14 ditjĕkapan dahar-leueut? 'Halta ajeuna
andjeun nimbalan: Geura leumpang,
poepoelih ka djoeragan maneh, saĕnjana
aja Elias; tinangtos simabdi dipaehan.
15 'Ari lahiran Elias: [c] Dĕmi djoemĕnĕnging
Pangeran sawadya-balad, noe diparĕk
koe kami di pajoeneunana! estoe poë
ijeu kami dek nembongan ka dinja.

*a* p. 17: 12. *b* 2 Radj. 2:16; Jĕh. 3:14; Lal. 8:39. *c* p. 17:1; 2 Radj. 3:14.

16 Sĕmproeng Obadya leumpang, nĕpa-
ngan Ahab; toeloej ngoeninga ka an-
djeunna. Bral Ahab angkat, mĕndakan

17 Elias. 'Ari geus kitoe, barang Ahab ni-
ngali Elias, pok Ahab misaoer ka an-
djeunna: Koetan ijeu teh maneh, [a] toe-
18 kang ngaripoehkeun Israil? 'Walonanana:
Lain kaoela noe ngaripoehkeun Israil;
noe ngaripoehkeun tamah nja andjeun
djeung saeusi-boemi rama andjeun, dja-
lan naringgalkeun timbalan Pangeran,
sarta andjeun teh [b] noeroet ka Baäl-
19 Baäl. 'Dĕmi ajeuna geura miwarang,
koempoelkeun ka kaoela sabangsa Israil
ka goenoeng Karmel, geus poegoeh nabi
Baäl noe opat ratoes lima poeloeh
djalma, djeung nabi [c] Asera noe opat
ratoes djalma, sakoer noe sok dada-
haran djeung Isebel samedja reudjeung.
20 'Toeloej Ahab miwarangan ka sakabeh
oerang Israil, bari sakalian ngoempoel-
keun eta nabi-nabi ka goenoeng Karmel.

*a* Jos. 7 : 25. *b* p. 16 : 31, 32. *c* p. 16 : 33.

21 Tidinja Elias ngadeukeutan ka eta
sakabeh djalma-djalma, bari ngalahir:
Sabaraha pililaeunana deui maraneh nja
rek loewak-lejok [a] midoewa pikir? [b] Oe-
pama Pangeran teja Allah, geura ara-
noet ka andjeunna; sabalikna, oepama
Baäl mah, geura naroeroet ka dinja!
Dĕmi eta djalma-djalma teu ngawang-
soel ka andjeunna sakĕtjap-kĕtjap atjan.
22 'Ngalahir deui Elias ka djalma-djalma
teh: Ijeu kami sorangan noe kari nabi
Pangeran; dĕmi nabi Baäl mah [c] opat
23 ratoes lima poeloeh djalma. 'Tjing, ka
kami djeung eta bere doewa sapi ngora
lalaki; ari eta sina milih sapi sahidji
keur dirina, seg dipotong-potong koe
maranehanana, bari diteundeun dina
soeloeh, tapi oelah diseuneuan; dĕmi
kami mah dek mĕtakeun sapi noe hidji
deui, diteundeun dina soeloeh, tapi moal
24 diseuneuan. 'Seug maraneh geura pada
sasambat ka ngaran aällahan maraneh,
ari kami mah rek sasambat ka padjĕ-
nĕngan Pangeran; dĕmi geus kitoe,
mana-mana Allah [d] noe pingawaloneun
koe seuneu, nja eta saestoena Allah.
Ngawangsoel sakabeh djalma, kijeu
25 wangsoelanana: Sae eta kasaoeran. 'Nim-
balan Elias ka nabi-nabi Baäl teh: Geura
milih keur maraneh sapi sahidji, seg
pĕtakeun ti heula, karana maraneh teh
loba; toeloej sasambat ka ngaran aäl-
lahan maraneh, tapi oelah diseuneuan.
26 'Pek eta njarokot sapi sahidji, noe
diselehkeun ka maranehanana, sarta di-
pĕtakeun sakali; toeloej pada sasambat
ka ngaran Baäl, ti isoek tĕpi ka tĕngah
poë, aromongna: Noen, Baäl! moegi geura
ngawalon ka koering sadaja. Tapi hanteu
datang sowara, djeung taja noe nga-
djawab. Malah pada leumpang rĕrĕn-
tjodan ngoerilingan altarna noe didjijeun.
27 'Ari geus kitoe, wantji tĕngah poë seug
Elias goegoejon ka maranehanana; la-
hirna: Sing barĕdas nja sasambat; wan-
toe batara eta teh; meureun keur tapa-
koer, atawa keur ka tjai, atawa keur
njaba; palangsijang [e] keur sasarean eta
28 teh, mangke lilir.' Toeloej pada sasambat
deui, bĕdas pisan sowarana, sarta bari
naroerihan maneh, sakoemaha adatna,
koe peso djeung kĕris, wani awakna
29 ka loewar gĕtih. 'Ari geus kitoe, barang
geus liwat tĕngah poë, toeloej pada
ngawĕdjang, [f] tĕpi ka wantji ngoerban-
keun koerban kadaharan teja; tapi teu
datang sowara, djeung taja djawabna,
sarta taja tandana ngadenge.

*a* Mat. 6 : 24. *b* Jos. 24 : 15. *c* p. 22 : 6. *d* 1 Bab. 21 : 26. *e* Djab. 121 : 4. *f* 4 Moesa 28 : 3—5.

30 Tidinja Elias ngalahir ka eta sakabeh
djalma-djalma: Maraneh geura njalam-
peurkeun ka kami! Toeloej sakabeh
djalma pada njalampeurkeun ka an-
djeunna. Seug andjeunna ngomean altar
31 Pangeran anoe roentoeh. 'Pek Elias
njandak batoe doewa wĕlas siki, [a] noe-
roetkeun bilangan kaom poetra Jakoeb,
noe didatangan pangandika Pangeran
noe kijeu teja: [b] Pingaraneun maneh
32 teh Israil. 'Ari eta batoe koe andjeunna
dianggo ngadamĕl altar, mawa padjĕ-
nĕngan Pangeran; sarta altar teh di-
kamaliran sakoeriling, gĕdena mandjing
33 binih doewa takĕr. 'Tidinja natakeun
soeloeh, sarta sapina dipotong-potong,
34 bari seug diteundeun dina soeloeh. 'Toe-
loej nimbalan: Geura ngareusian opat
timbaän koe tjai, sarta tjitjikeun kana
koerban doeroekan djeung ka soeloehna.
Geus kitoe nimbalan: Geura pindo! Seg
dipindo. Timbalanana deui: Geura pin-
35 tĕloe! Seg dipintĕloe. 'Ari tjaina wani
ngotjor sakoeriling altarna; samalah ka-
36 malirna pinoeh koe tjai. 'Ari geus kitoe,
mĕnĕran wantji ngoerbankeun koerban
kadaharan teja, sĕr nabi Elias ngadeu-
keutan, sarta oendjoekan kijeu: Noen

Pangeran, [c] Allah Ibrahim, Ishak sarĕng
Israil! moegi-moegi dintĕn ijeu masing
boekti, jen andjeun teja Allah di Israil,
sarĕng simkoering teh abdi andjeun;
kitoe deui jen simkoering ngalampah-
keun ijeu sadajana pĕrkawis teh tina
37 ngĕmban pangandika andjeun. 'Moegi
geura ngawalon, noen Pangeran! moegi
geura ngawalon; soepaja ijeu djalma-
djalma pada nganjahokeun, jen andjeun,
Pangeran! estoe djoemĕnĕng Allah, sa-
rĕng nja andjeun noe malikkeun hate-
38 hatena ka toekang.' Bloeg [d] ragrag seuneu
ti Pangeran, ngahakan eta koerban doe-
roekan, djeung eta soeloeh, djeung eta
batoe, sarta eta taneuh; malah tjai noe
dina kamalir teja kaletak wani bejak.
39 'Barang eta sakabeh djalma nendjo ki-
toe, brĕk pada njoeoeh, bari njarĕboet
kijeu: Nja Pangeran noe djoemĕnĕng
Allah! nja Pangeran noe djoemĕnĕng
40 Allah! 'Nimbalan Elias ka maraneha-
nana: Geura tarangkĕp eta nabi-nabi
Baäl, hidji ge oelah aja noe minggat!
Pek ditarangkĕp; seug koe Elias digi-
ring, disina toeroen ka [e] tji Kison, bari
toeloej dipareuntjit di dinja. *a* 2 Moesa 24:4.
*b* 1 Moesa 32:28; 2 Radj. 17:34. *c* 2 Moesa 3:6;
2 Bab. 30:6. *d* 3 Moesa 9:24; Hak. 6:21.
*e* Hak. 4:7, 13.

41 Tidinja Elias ngalahir ka Ahab: [a] Geura
angkat, dahar-leueut; karana aja sora
42 ngagoeroeh hoedjan. 'Bral Ahab angkat,
sĕdja dahar-leueut. Ari Elias mah naek
ka poentjak Karmel; brĕk tapak-toeoer
dina taneuh, bari mastakana diĕloek-
43 keun kana antara dĕkoe. 'Seug nim-
balan ka gandekna: Geura oenggah,
koedoe ngilik ka tĕbeh laoet. Toeloej
oenggah sarta ngilik; ari pihatoerna:
Soemoehoen, taja naon-naon. Timbala-
nana: Geura ka ditoe deui, sing meu-
44 nang toedjoeh balikan. 'Ari geus kitoe,
[b] dina katoedjoeh kalina pok oendjoe-
kan: Noen soemoehoen, aja hidji mega
leutik sagĕde leungeun djalma, oenggah
ti laoet. Timbalanana: Geura djig, poe-
poelih ka Ahab: Geura pasang, geuwat
moelih, soepaja oelah kapĕgat koe hoe-
45 djan. 'Ari geus kitoe, teu sabaraha lilana
langit geus poĕk koe mega djeung angin;
goer hoedjan gĕde. Dĕmi Ahab toeng-
46 gang kareta, [c] moelih ka Jisrel. 'Seug [d]
panangan Pangeran noempangan ka
Elias; toeloej dibeulitan angkengna, bral
moeroe ti pajoeneun Ahab, sarta dong-
kap ka Jisrel. *a* p. 17:1. *b* Jak. 5:18.
*c* p. 21:1. *d* 2 Radj. 3:15.

## PASAL 19.

Tidinja Ahab njarijoskeun ka Isebel [a]
sadajana noe dilampahkeun koe Elias,
djeung saliring hal andjeunna meuntjit
2 sakabeh nabi-nabi koe pĕdang teja. 'Toe-
loej Isebel ngoetoesan hidji djalma
ka Elias, mopojankeun kijeu: [b] Kami
nĕda koe batara-batara didamĕl kijeu
sarta diwoewoehan kijeu, lamoen pati
maneh isoekan wajah kiwari hanteu di-
saroewakeun djeung pati eta para nabi.
3 'Ana Elias geus tĕrangeun, pek dangdan,
toeloej angkat koe karana patina; tidi-
nja dongkap ka Berseba, noe kabilang
ka Joeda, sarta nilarkeun gandekna di
4 dinja. 'Ari andjeunna mah ladjĕng bae
ka tĕgal lĕga lalampahan sapoë; geus
dongkap, gek tjalik handapeun hidji
tangkal harendong, sarta njoehoenkeun
hal patina, moegi diadjalkeun; ari pi-
oendjoekna: Geus meudjeuh ajeuna; [c]
noen Pangeran! moegi tjandak pati sim-
koering; karantĕn simkoering hanteu
5 leuwih ti karoehoen. 'Doeg ebog, toe-
loej koelĕm handapeun hidji tangkal
harendong. Doemadakan, [d] aja hidji ma-
laikat noĕl ka andjeunna, bari ngalahir
ka andjeunna: Geura hoedang, dahar!
6 'Ana ngareret, beh ti mastakaeunana
aja koeweh sasiki dina piroenan, sarta
aja hidji kĕndi dieusi tjai. Toeloej dahar-
7 leueut, doeg ebog deui. 'Soemping deui
malaikat ti Pangeran teh kadoewa ka-
lina, pek noĕl ka andjeunna, bari nga-
lahir: Geura hoedang, dahar! karana dja-
8 oeh keneh pidjalaneun sampejan. 'Neut
tanghi, toeloej dahar-leueut; geus kitoe
angkat koe matihing eta kadaharan [e]
lilana opat poeloeh poë opat poeloeh
peuting, dongkap ka goenoeng Allah, [f]
9 goenoeng Horeb teja. 'Toeloej lĕbĕt di
dinja kana hidji goeha; seug koelĕm di
dinja. Doemadakan, aja pangandika Pa-
ngeran ka andjeunna; ari pangandikana
ka andjeunna: Lampah naon maneh aja
10 di dijeu, Elias? 'Pioendjoekna: Noen,
poerwana simkoering teh goemati lang-
koeng-langkoeng pĕrkawis Pangeran, Al-
lah sawadya-balad; karantĕn oerang

Israil geus pada ninggalkeun pĕrdjang-
djian andjeun; ari altar-altar andjeun
koe eta geus diraroentoehkeun, sarĕng
para nabi andjeun koe eta geus dipa-
raehan koe pĕdang; [g] ngan kantoen sim-
koering pribadi, sarĕng pada ngarah
pati simkoering, karĕpna dek ditjokot.
11 'Dĕmi timbalanana: [h] Geura bidjil, koedoe
marĕk dina goenoeng ka pajoeneun Pa-
ngeran. Geus kitoe, doemadakan, Pange-
ran ngaliwat; hol aja angin gĕde nja
rongkah, ngabeulahkeun goenoeng-goe-
noeng sarta ngarĕmoekkeun tjadas-tja-
das ti pajoeneun Pangeran; tapi Pange-
ran teu aja dina eta angin. Sanggeusna
eta angin aja lini; tapi Pangeran hanteu
12 aja dina eta lini. 'Sanggeusna eta lini
aja seuneu; tapi Pangeran hanteu aja
dina eta seuneu. Dĕmi sanggeusna eta
seuneu aja hiliwir ngadalingding leutik.
13 'Ari geus kitoe, barang kareungeu koe
Elias, gantjang [i] meungpeunan pameun-
teu koe haroedoemna; djol ka loewar,
ngadĕg dina lawang goeha. Doemada-
kan, aja gĕntra ka andjeunna, kijeu pa-
ngandikana: Lampah naon maneh aja
14 di dijeu, Elias? 'Pioendjoekna: Noen,
poerwana simkoering teh goemati lang-
koeng-langkoeng pĕrkawis Pangeran,
Allah sawadya-balad; karantĕn oerang
Israil geus pada ninggalkeun pĕrdjang-
djian andjeun; ari altar-altar andjeun
koe eta geus diraroentoehkeun, sarĕng
para nabi andjeun koe eta geus diparae-
han koe pĕdang; ngan kantoen simkoe-
ring pribadi, sarĕng pada ngarah pati
15 simkoering, karĕpna dek ditjokot. 'Ari
timbalan Pangeran ka Elias: Geura
leumpang, koedoe malikan djalan maneh,
nja njorang tĕgal lĕga ka Damsik; ari
maneh geus datang, [j] koedoe ngaminja-
kan Hasael, diangkat radja, njĕkĕl Sam;
16 'djeung koedoe ngaminjakan [k] Jehoe anak
Nimsi, diangkat radja, njĕkĕl Israil;
sarta Elisa anak Sapat, oerang Abel-
Mĕhola, koe maneh koedoe diminjakan
17 diangkat nabi, ngaganti maneh. 'Ari
geus kitoe, [l] saha-saha noe loepoet ti
pĕdang Hasael, bakal dipaehan koe Je-
hoe; [m] djeung saha-saha noe loepoet ti
pĕdang Jehoe, bakal dipaehan koe Elisa.
18 'Sarta [n] kami di Israil ngarikeun toe-
djoeh reboe, sakabeh toeoer noe teu
darĕkoe njĕmbah ka Baäl, djeung sakoer
soengoet noe hanteu njijoem ka dinja.
19 'Geus kitoe Elias angkat ti dinja, mĕn-
dakan Elisa poetra Sapat; kabĕnĕran eta
teh keur ngawoeloekoe, aja doewa wĕlas
rakit ti heulaeunana, sarta andjeunna
ajana di noe kadoewa-wĕlas; seug Elias
madjĕng ka andjeunna, bari toeloej nga-
roengkoepkeun haroedoemna ka an-
20 djeunna. 'Tjoel sapina koe Elisa diting-
galkeun, sĕmproeng moeroe, njoesoel
Elias, bari oendjoekan: [o] Simkoering
moegi idinan njijoem indoeng-bapa heula,
geus kitoe sĕdja ngiring ka andjeun.
Ari timbalanana ka Elisa: Djig bae ba-
lik; karana kami ka maneh milampah
21 naon? 'Seug moelih heula ti poengkoe-
reunana; pek njandak sapi sarakit, sarta
dipeuntjit sakali, bari laoekna toeloej
dikoeloeb, [p] saratna parabot sapi; sok
maparin ka djalma-djalma, pada dala-
har. Tidinja dangdan, bral angkat ngi-
ring Elias, sarta ngawoela ka andjeunna.

*a* p. 18 : 22, 40. *b* p. 20 : 10. *c* Joen. 4 : 3. *d* Lal. 12 : 7. *e* 2 Moesa 34 : 28. *f* 2 Moesa 3 : 1. *g* Roem 11 : 2, 3. *h* 2 Moesa 33 : 21. *i* 2 Moesa 3 : 6. *j* 2 Radj. 8 : 13. *k* 2 Radj. 9 : 2. *l* 2 Radj. 8 : 29; 10 : 32; 13 : 3, 7. *m* 2 Bab. 22 : 7. *n* Roem 11 : 4. *o* Loek. 9 : 61. *p* 2 Sam. 24 : 22.

## PASAL 20.

Tidinja [a] Benhadad, radja Sam, ngoem-
poelkeun sakabeh baladna; aja tiloe
poeloeh doewa radja noe ngareudjeu-
ngan, sarta koeda djeung kareta; bral
indit, toeloej ngĕpoeng [b] Samaria, sarta
2 dipĕrangan. 'Toeloej Benhadad ngoe-
toesan djalma ka Ahab, radja Israil,
3 ka djĕro nagara, 'sarta mopojan ka
andjeunna: Kijeu timbalan Benhadad:
Ĕmas-perak maneh, kami anoe boga;
kitoe deui anak-ewe maneh noe panga-
4 loesna, kami anoe boga. 'Ngawalon ra-
dja Israil, kijeu walonanana: Lĕrĕs sapa-
ngandika andjeun, goesti sang radja!
abdi kagoengan gamparan sarĕng sa-
5 gagadoehan diri abdi. 'Tidinja daratang
deui oetoesan teh, sarta mihatoer: Aja
deui timbalan Benhadad, kijeu timba-
lanana: Poegoeh kami nitah ka maneh,
mopojan kijeu: Ĕmas-perak maneh, ki-
toe deui anak-ewe maneh, koedoe bikeun
6 ka kami; 'malah-malah isoekan wajah
kiwari kami dek nitahan ka maneh abdi-
abdi kami, sina ngarahrah imah maneh
djeung imah rahajat maneh; geus kitoe

sakoer-sakoer noe djadi karĕsĕp mata
maneh, koe eta bakal ditjarokot, sarta
7 dibarawa. 'Tidinja radja Israil njaoer
sakabeh kokolot tanah; seug dilahiran
kijeu: [c] Masing njaraho sarta masing
arawas, jen eta teh ngarah njilakakeun;
karana tadina nitah ka kami, menta
poetra-garwa reudjeung ĕmas-perak ka-
mi, sarta koe kami hanteu dipogogkeun
8 ka dinja. 'Ari pihatoer sakabeh kokolot
djeung sakabeh djalma-djalma ka an-
djeunna: Oelah digoegoe sarĕng oelah
9 diroedjoekan. 'Toeloej radja ngalahir ka
oetoesan Benhadad teh: Hatoerkeun koe
maraneh ka goesti sang radja: Sadajana
noe mawi gamparan miwarang ka abdi
gamparan dina awitna teja, soemangga
sĕdja ngalampahkeun; doepi pĕrkawis
ijeu mah abdi teu wĕrat ngalampahkeun.
Bral oetoesan laleumpang, sarta lapor
10 ka Benhadad. 'Tidinja Benhadad nitahan
deui ka Ahab, sarta mopojan: [d] Kami
nĕda koe batara-batara didamĕl kijeu
sarta diwoewoehan kijeu, moen taneuh
pĕlĕdoeg noe di Samaria pimahieun
ditjanggeum koe sakabeh djalma-djalma
11 noe ngiring kami. 'Ngawalon radja Is-
rail, kijeu walonanana: Poepoelihkeun:
Noe kakara njoren oelah moedji maneh
12 kawas noe tjoetjoel-tjoetjoel.'Ari geus ki-
toe, barang Benhadad ngadenge eta ka-
saoeran, eukeur andjeunna inoem-inoe-
man djeung para radja dina pondok-pon-
dok, seg marentah ka abdi-abdina:
Geura pada sasadijaän! Prak pada sa-
sadijaän, dek mĕrangan nagara.

*a* p. 15 : 18; 2 Radj. 6 : 24. *b* p. 16 : 24. *c* 2 Radj. 5 : 7. *d* p. 19 : 2.

13 Djĕboel aja hidji nabi marĕk ka Ahab,
radja Israil, sarta mihatoer: Kijeu tim-
balan Pangeran: Na katendjo koe ma-
neh eta noe mangpirang-pirang sakitoe
rosana teh? masing njaraho, eta teh poë
ijeu keneh koe kami rek diselehkeun
ka leungeun maneh, soepaja maneh nga-
njahokeun, jen kami teh estoe Pange-
14 ran. 'Saoer Ahab: Koe saha? Ari wang-
soelanana: Kijeu timbalan Pangeran:
Koe gandek-gandek sakoer kapala tjoe-
tak. Saoerna deui: Saha noe koedoe
mitĕmbĕjan pĕrang? Wangsoelanana:
15 Andjeun. 'Toeloej Ahab ngaloris eta
gandek-gandek para kapala tjoetak, [a]
aja doewa ratoes tiloe poeloeh doewa;
sanggeusna ti dinja seug ngaloris bala
noe loba, sakabeh oerang Israil, aja
16 toedjoeh reboe. 'Seug boedal wantji tĕ-
ngah poë; harita Benhadad [b] keur inoem-
inoeman dina pondok-pondok, wani ma-
bok, nja andjeunna djeung radja noe
tiloe poeloeh doewa, noe ngabantoe ka
17 andjeunna teja. 'Ari eta gandek-gandek
para kapala tjoetak teh boedal ti heula.
Tidinja Benhadad nitahan; ari noe di-
titah teh toeloej pada ngoeninga, pioen-
djoekna: Noen, aja djalma boedal ti
18 Samaria. 'Ari parentahna: Bagija boe-
dalna hajang salamĕt, tarangkĕp bawa
hiroep-hiroep; bagija boedalna hajang
pĕrang, tarangkĕp bawa hiroep-hiroep!
19 'Ari eta teh geus boedal ti nagara, nja
eta gandek-gandek para kapala tjoetak,
sarta eta balad noe ti pandeuri teja,
20 'pek pada njabĕtan salawan-salawanna;
boer oerang Sam teh kalaboer, sarta
dioedag-oedag koe Israil; ari Benhadad,
radja Sam teja, ngabĕtjir toenggang
koeda, djeung taroekang toempak koeda.
21 'Toeloej radja Israil boedal, sarta nja-
bĕtan koeda djeung kareta; ari njabĕ-
tanana oerang Sam teh rosa pisan pa-
22 njabĕtna. 'Hol nabi teja marĕk deui ka
radja Israil, sarta mihatoer ka andjeun-
na kijeu: Andjeun geura ngoewatkeun
andjeun, sarta masing oeninga djeung
masing waspada anoe bakal dilampah-
keun koe andjeun; karana ĕngke [c] ganti
taoen radja Sam teh tangtoe indit deui
ngaroeroeg ka andjeun.

*a* Hak. 7 : 7. *b* p. 16 : 9. *c* 2 Sam. 11 : 1.

23 Tidinja para mantri radja Sam ma-
lihatoer ka andjeunna: Ari batara-ba-
tara itoe batara goenoeng; kitoe noe
mawi maranehanana bĕdas ti batan
koering-koering; tjoba lamoen mĕrangan
ka maranehanana di tanah lempar mah,
hamo koering teu barĕdas ti batan itoe.
24 'Mana saena andjeun midamĕl pĕrkawis
kijeu: Eta para radja singkahkeun ti
saĕnggon-ĕnggonna, sarĕng kĕdah nga-
djĕnĕngkeun bopati-bopati, ngaganti eta;
25 'sarawoeh andjeun kĕdah mĕpĕk balad,
sing sapĕrtos balad andjeun anoe roe-
boeh teja, koeda sapĕrtos koeda tadi,
kareta sapĕrtos kareta tadi; geura la-
djĕng mĕrangan ka maranehanana di
tanah lempar, hamo koering-koering
teu bĕdas ti batan itoe. Ari radja

ngagoegoe ka eta pihatoerna; prak
26 milampah kitoe. 'Dĕmi geus kitoe, mangsa ganti taoen, seug Benhadad ngaloris
oerang Sam; bral indit [a] ka nagara
27 Apek, sĕdja mĕrangan Israil. 'Ari oerang
Israil kitoe deui diloris, sarta dibĕkĕlan; broel laleumpang, mapag oerang Sam; toeloej oerang Israil masanggrahan adoehareupan djeung eta, sapĕrti ĕmbe doewa goendoek leutik; dĕmi oerang Sam mah
28 satanah eta djĕdjĕl-pinoeh. 'Hol piwarangan Allah teja marĕk, sarta mihatoer ka radja Israil, pihatoerna: Kijeu timbalan Pangeran: Sapedah oerang Sam ngaromong, Pangeran teh batara goenoeng, lain batara lĕbak: noe matak eta djalma noe mangpirang-pirang sakitoe rosana teh koe kami rek diselehkeun ka leungeun maneh, soepaja maraneh nganjahokeun, jen kami teh estoe Pa-
29 ngeran. 'Ari masanggrahanana pahareuphareup teh meunang toedjoeh poë. Dĕmi geus kitoe, dina poë noe katoedjoeh gĕr tjampoeh pĕrang; seug oerang Sam teh sakĕti djalma badarat noe kasabĕt
30 koe oerang Israil di djĕro sapoë. 'Ari noe kari seg kalaboer ka Apek, asoep ka nagara; broeg koeta eta nagara roeboeh, katindih doewa laksa toedjoeh reboe djalma noe kari. Dĕmi Benhadad kaboer, sarta datang ka eta nagara,
31 [b] asoep kamar bidjil kamar. 'Pok mantrimantrina aroendjoekan ka andjeunna: Salĕrĕsna, koering ngaroeping tjarijos, jen radja-radja anak-poetoe Israil estoe radja tĕrĕsna; saena koering [c] marake karoeng dina tjangkeng, bari beuheung njarandang tambang, ladjĕng baridjil ngadeuheusan ka radja Israil; malah-
32 mandar salira andjeun dihiroepan. 'Pek tjangkengna disaramping karoeng, djeung beuheungna disandangan tambang; ana geus darongkap ka radja Israil, pok aroendjoekan: Noen, abdi gamparan Benhadad aja pihatoer kijeu: Moegi diri abdi dihiroepan! Ari saoer radja: Koetan hiroep keneh? doeloer
33 kami eta teh. 'Ari koe eta djalma-djalma ditanggoeh alamat hade; ngageuwat disidikkeun estoe-hanteuna; ari pioendjoekna: Soemoehoen, toewang saderek Benhadad. Saoer radja: Geura djig, ala koe maraneh! Toeloej Benhadad bidjil marĕk ka andjeunna; sarta disina toeng-
34 gang kareta. 'Mihatoer Benhadad ka andjeunna: Sadajana nagara, beunang njokot bapa kaoela ti rama andjeun, kaoela sĕdja njanggakeun deui; sarĕng soemangga ngadamĕl pasar bade salira andjeun di Damsik, sakoemaha bapa kaoela njijeun di Samaria teja. Ari kaoela, [saoer Ahab] dek ngaleupaskeun andjeun kalawan pĕrdjangdjian tadi. Djadi andjeunna ngadamĕl pĕrdjangdjian ka Benhadad, bari seug dileupaskeun. *a* 2 Radj. 13:17. *b* p. 22:25. *c* 1 Moesa 37:34.

35 Aja hidji djalma kaäsoep [a] moerid nabi-nabi, misaoer ka hidji batoerna koe pangandika Pangeran: Kaoela geura tjabok! Dĕmi eta djalma teu daekeun nja-
36 bok ka dinja. 'Saoer nabi teh ka eta: Sapedah maneh teu ngagoegoe ka pangandika Pangeran, masing njaho, ari maneh geus leumpang ti kaoela, tangtoe maneh ditjabok singa. Barang geus leumpang ti lĕbah eta, [b] seug eta djalma kapapag koe hidji singa; pek manehanana
37 koe eta singa dipaehan. 'Tidinja nabi teh mĕndak hidji djalma sedjen; pok njaoer: Kaoela geura tjabok! Dĕk ditjabok koe eta djalma, ditjabokna wani
38 raheut. 'Bral nabi teh leumpang, mĕgat radja ka djalan, bari njamar, make
39 bĕbĕr dina panonna. 'Ari geus kitoe radja ngaliwat; seg eta teh njambat ka radja, sarta mihatoer kijeu: Abdi gamparan ka loewar ka tĕngah pĕrang; doemadakan, aja noe njingkir saoerang, mawa hidji djalma ka abdi, bari ngomong: Ijeu djalma koe maneh djaga; [c] oepama datang ka leungit, njawa maneh pigantieun njawa eta, atawa maneh
40 koedoe majar perak satalenta. 'Doepi geus kitoe, sabot abdi gamparan keur oeroes-oeroes di dijeu di ditoe, eta teh wĕt euweuh. Ngalahir radja Israil ka dinja: Nja kitoe hoekoeman maneh; koe maneh sorangan geus dipoetoes.
41 'Ngageuwat nabi teh ngalaän bĕbĕr teja tina panonna; heug radja Israil teu panglingeun ka dinja, jen kaäsoep para
42 nabi. 'Toeloej mihatoer ka radja: Kijeu timbalan Pangeran: Sapedah eta djalma, [d] noe koe kami dikĕrsakeun diharamkeun teja, koe maneh dileupaskeun tina leungeun, [e] noe matak njawa maneh djadi gaganti njawa eta, [f] sarta rahajat

43 maneh gaganti rahajat eta. 'Kěbat radja
Israil moelih ka gĕdongna, [g] djoewĕteun
sarta bĕndoe; toeloej soemping ka Samaria.
a 1 Sam. 19:20; 2 Radj. 2:3. b p. 13:24. c 2 Radj. 10:24. d 3 Moesa 27:29. e p. 22:34. f 2 Radj. 10:32. g p. 21:4.

PASAL 21.

Ari geus kitoe, sanggeusna sagala pĕrkara noe tadi teja, Nabot, oerang
Jisrel, boga hidji kĕbon anggoer [a] di
Jisrel, gigireun karaton Ahab, radja
2 Samaria. 'Tidinja Ahab misaoer ka Nabot,
kijeu saoerna: Tjik, eta kĕbon anggoer
maneh bere ka kami; koe kami dek
didjijeun kĕbon sajoeran, sabab deukeut,
gigireun gĕdong kami; ari kami ka maneh
dek mere hidji kĕbon anggoer noe
aloes ti batan eta, baris ngagantian eta;
atawa lamoen hade koe pangrasa maneh,
koe kami dek dibere oewang, sa-
3 hargana. 'Wangsoelan Nabot ka Ahab:
Palijas teuing koering teh koe Pangeran,
dek njanggakeun ka andjeun poesaka ti
4 karoehoen koering! 'Toeloej Ahab lĕbĕt
ka gĕdongna, [b] djoewĕteun sarta bĕndoe,
tina hal omongan noe diomongkeun ka
andjeunna koe Nabot, oerang Jisrel teja;
karana omongna: Hamo koering njanggakeun
ka andjeun poesaka ti karoehoen
koering. Doeg Ahab ebog di pangkoelĕmanana,
sarta malikkeun pameunteu,
5 djeung teu kĕrsaeun dahar. 'Tidinja Isebel
garwana asoep ka andjeunna, sarta
naros ka andjeunna: Na koe naon akang
djoewĕt manah kitoe, moenggah hanteu
6 kĕrsa dahar? 'Walonanana ka Isebel:
Asalna akang ngomong ka Nabot, oerang
Jisrel, kijeu omong akang ka dinja:
Tjik, kĕbon anggoer maneh bere ka kami
sahargana; atawa lamoen maneh soeka
mah, dek dibere kĕbon anggoer sedjen,
ngagantian eta. Dĕmi djawabna: Hamo
koering njanggakeun ka andjeun kĕbon
7 anggoer koering. 'Saoer Isebel garwana
ka andjeunna: Karah akang ajeuna mĕtakeun
karadjaän Israil? geura tanghi,
dahar, sarĕng sing soeka manah; ĕngke
koering ka akang njanggakeun eta kĕbon
anggoer Nabot, oerang Jisrel teh.
8 'Toeloej Isebel ngadamĕl soerat-soerat,
nganggo djĕnĕngan Ahab, sarta pada
ditjap, nganggo tjap Ahab; seug eta
soerat dikirim-kirimkeun ka para kokolot
sarta ka para menak, noe aja di
nagara eta, tjaralik reudjeung Nabot.
9 'Ari oenina eta soerat teh kijeu: Maraneh
geura pada ngoewarkeun poewasa;
seg si Nabot dijoekkeun ti girangeun
10 djalma noe reja; 'djeung dijoekkeun [c]
doewa djalma bangkawarah pahareup-hareup
djeung manehanana; geus kitoe
eta sina naroeding ka manehanana,
kijeu nja pok: Maneh ngagorengkeun
ka Allah djeung ka radja. [d] Toeloej koe
maraneh eta Nabot bawa ka loewar, pek
koe maraneh bĕntoeran koe batoe, sing
11 datang ka paehna. 'Prak djalma nagara
eta, para kokolot djeung para menak,
noe tjaralik di nagara Nabot teja, pada
ngalampahkeun sapiwarangan Isebel,
sakoemaha noe kaoengĕlkeun dina soerat-soerat,
anoe dikirimkeun ka darinja
12 teja. 'Nja eta pada ngoewarkeun poewasa,
sarta Nabot teja didijoekkeun ti
13 girangeun djalma noe reja. 'Hol eta
doewa djalma bangkawarah arasoep,
gek darijoek pahareup-hareup djeung
Nabot; toeloej eta djalma bangkawarah
naroeding ka Nabot, kasaksian koe
djalma noe reja, pokna: Nabot ngagorengkeun
ka Allah djeung ka radja.
Seug Nabot teh koe sarereja dibawa
bidjil ka loewareun nagara, pek pada
ngabĕntoeran inja koe batoe, datang
14 ka maotna. 'Toeloej ngadjoeroengkeun
ka Isebel, hatoeran kijeu: Nabot parantos
15 dibĕntoeran, sarĕng geus paeh. 'Ari geus
kitoe, barang Isebel geus ngareungeu,
jen Nabot teh geus dibĕntoeran, sarta
geus paeh, seg Isebel misaoer ka Ahab:
Geura dangdan, ngamilik kĕbon anggoer
anoe Nabot, oerang Jisrel, noe
ĕmboengeun njanggakeun eta ka akang
sahargana teja; karana Nabot hanteu
16 hiroep, salĕrĕsna geus paeh. 'Ari geus
kitoe, barang Ahab geus ngareungeu,
jen Nabot teh maot, toeloej Ahab dangdan,
bral angkat ka kĕbon anggoer
anoe Nabot, oerang Jisrel teja, dek dimilik.
a p. 18:45. b p. 20:43. c 5 Moesa 17:6. d 3 Moesa 24:16.

17 Aja pangandika Pangeran ka Elias,
oerang Tisbe teja, kijeu pangandikana:
18 'Geura dangdan, indit, koedoe manggihan
Ahab, radja Israil, noe aja di Samaria;
masing njaho, eta keur aja di kĕbon
anggoer anoe Nabot; ari panginditna

19 ka dinja, karĕpna dek dipiboga. 'Sarta
maneh koedoe mitjatoer ka dinja, ki-
jeu nja pok: Kijeu timbalan Pangeran:
Karah maneh teh maehan sarta miboga
oungkoh? Djeung koedoe mitjatoer deui
ka dinja, kijeu nja pok: Kijeu timbalan
Pangeran: [a] Dina ĕnggon andjing nga-
letakan gĕtih Nabot teja, mĕngke an-
djing kitoe deui ngaletakan gĕtih diri
20 maneh. '[Barang tĕpang,] seug Ahab mi-
saoer ka Elias: Eh moesoeh! koetan
aing kapanggih koe maneh? Walona-
nana: Enja kapanggih, sapedah maneh
geus [b] ngadjoewal diri, migawe noe go-
21 reng di pajoeneun Pangeran. 'Masing
njaho, [c] kami mĕngke ngadatangkeun
katjilakaän ka maneh, [d] djeung kami
rek njapoekeun maneh, sarta rek nga-
basmi ahli Ahab noe lalaki, boh koe-
22 ring, boh menak di Israil; 'ari bangsa
maneh koe kami rek disaroewakeun [e]
djeung bangsa Jarobam anak Nĕbat, [f]
sarta djeung bangsa Baäsa anak Ahia
teja; tina sabab njijeun pibĕndoeëun,
noe djadi matak maneh ngabĕndoekeun
kami, sarta maneh ngadosakeun Israil.
23 'Djeung aja deui pangandika Pangeran
hal Isebel, kijeu pangandikana: [g] Isebel
bakal dihakan andjing pĕlĕbah koeta
24 Jisrel. 'Saha-saha ahli Ahab [h] noe paeh
di djĕro nagara, bakal dihakan andjing;
djeung saha-saha ahlina noe paeh di
tĕgal, bakal dihakan manoek awang-
25 awang. '(Wantoe taja deui sapĕrti Ahab,
noe geus ngadjoewal diri, migawe noe
goreng di pajoeneun Pangeran, [i] asal
26 kagĕndam koe Isebel garwana. 'Lakoe-
lampahna matak giroek katjida, noeroet
brahala-brahala, sakoemaha kalakoean
oerang Emor, noe koe Pangeran dising-
kahkeun ti hareupeun oerang Israil teja.)
27 'Ari geus kitoe, barang Ahab geus nga-
reungeu sadajana pangandika noe tadi,
[j] toeloej njosoëk panganggona, sarta
salirana [k] nganggo karoeng, bari an-
djeunna poewasa; koelĕmna ge nganggo
28 karoeng, sarta angkatna lalaoenan. 'Ari
geus kitoe aja deui pangandika Pange-
ran ka Elias, oerang Tisbe teh, kijeu
29 pangandikana: 'Na katendjo koe maneh,
jen Ahab ngahandapkeun maneh di pa-
joeneun kami? [l] sapedah eta ngahan-
dapkeun maneh di pajoeneun kami teh,
noe matak katjilakaän teja koe kami
moal didatangkeun keur djaman mane-
hanana; nja kami ngadatangkeun ka-
tjilakaän teh ka bangsana mĕngke [m]
keur djaman anakna.

*a* p. 22:38; 2 Radj. 9:21—26. *b* 2 Radj. 17:17. *c* 2 Radj. 9:7. *d* p. 14:10. *e* p. 15:29. *f* p. 16:3. *g* 2 Radj. 9:35. *h* p. 14:11. *i* p. 16:31. *j* 2 Radj 5:7. *k* 1 Moesa 37:34. *l* 2 Bab. 12:7. *m* 2 Radj. 9.

## PASAL 22.

Tidinja areureun tiloe taoen, hanteu
aja pĕrang antara oerang Sam djeung
2 oerang Israil. 'Ari geus kitoe, [a] dina
taoen noe katiloe, hidji waktoe Josa-
pat, radja Joeda, tjalik ka radja Israil.
3 'Tidinja radja Israil misaoer ka mantri-
mantrina: Koemaha maraneh njaho, jen
nagara Ramot bilangan Gilad teja boga
oerang? ari oerang teh wĕt tjitjing bae,
4 teu didjabĕl ti leungeun radja Sam. 'Seg
andjeunna misaoer ka Josapat: Koemaha
andjeun kĕrsa njarĕngan kaoela [b] ka Ra-
mot bilangan Gilad, bade pĕrang? Ari wa-
lonan Josapat ka radja Israil: [c] Mĕng-
gahing diri kaoela sapĕrtos andjeun,
mĕnggahing bala kaoela sapĕrtos bala
andjeun, mĕnggahing koeda kaoela sa-
5 pĕrtos koeda andjeun. 'Misaoer deui
Josapat ka radja Israil: Moegi dintĕn
ijeu naros heula pangandika Pangeran.
6 'Gantjang radja Israil ngoempoelkeun
nabi-nabi, kira-kira aja opat ratoes djal-
ma. Pok mariksa ka darinja: Koemaha
kami pileumpangeun ngaroeroeg ka Ra-
mot bilangan Gilad, baris pĕrang, atawa
diantĕp bae? Ejar pada ngawangsoel:
Mangga angkat; karantĕn koe Goesti
tangtoe dipaparinkeun ka panangan ra-
7 dja.' Misaoer Josapat: [d] Naha di dijeu taja
deui nabi Pangeran, geusan oerang naros
8 koe lantaran eta? 'Ngawalon radja Israil
ka Josapat: Aja keneh saoerang, geusan
naros ka Pangeran koe lantaran eta,
nja eta Mika anak Jimla; tatapi kaoela
geuleuh ka dinja, karana tara ngawĕ-
djangkeun pibagdjaeun kaoela, ngan pi-
tjilakaeun bae noe diwĕdjangkeun teh.
Dĕmi saoer Josapat: Radja oelah mi-
9 lahir kitoe! 'Toeloej radja Israil njaoer
hidji ponggawa, sarta diparentah kijeu:
Maneh geuwat ngala Mika anak Jimla
10 teja! 'Ari radja Israil djeung Josapat,
radja Joeda, ngaranggo kaparabonan,
pada tjalik dina pangtjalikan pribadi,

dina aloen-aloen lawang Samaria; sarta
sakabeh nabi teja pada ngawĕdjang di
11 pajoeneunana. 'Ari Sidkia anak Kĕnaäna
njijeun tatandoekan beusi keur dirina,
sarta ngomong: Kijeu timbalan Pange-
ran: Koe ijeu andjeun ĕngke neunggar
12 oerang Sam, dongkap ka seëpna. 'Djeung
sakabeh nabi pada ngawĕdjang kitoe
pĕtana, aromongna: Mangga, angkat ka
Ramot bilangan Gilad, tanwande loeloes;
karantĕn koe Pangeran tinangtos dipa-
parinkeun ka panangan radja.

*a* 2 Bab. 18. *b* 2 Radj. 8 : 28. *c* 2 Radj. 3 : 7. *d* 2 Radj. 3 : 11.

13 Ari oetoesan noe leumpang njaoer
Mika teja, mihatoer ka andjeunna, kijeu
pokna: Noen, ari pihatoer para nabi
toenggal sabiwir bae pibagdjaeun radja;
moegi pihatoer andjeun sing sapĕrtos
pihatoer eta sadajana, nja moegi mi-
14 hatoer pibagdjaeun. 'Lahiran Mika: Dĕmi
djoemĕnĕnging Pangeran! saĕnjana, noe
koe Pangeran bakal ditimbalkeun ka ka-
oela, nja eta noe koe kaoela bakal ditja-
15 toerkeun.'Barang geus dongkap ka radja,
seug radja misaoer ka andjeunna: Eh
Mika! koemaha kami pileumpangeun ka
Ramot bilangan Gilad, atawa diantĕp
bae? Ari walonanana ka radja: Mangga
angkat, tanwande loeloes; karana koe
Pangeran tangtoe dipaparinkeun ka pa-
16 nangan radja. 'Saoer deui radja ka an-
djeunna: Sabaraha kali kami koedoe
njoempahan ka maneh, soepaja maneh ka
kami oelah njatoerkeun ngan anoe sajak-
17 tina, mawa djĕnĕngan Pangeran? 'Walo-
nanana: Koe kaoela katendjo sabala Is-
rail paboerisat di goenoeng-goenoeng, [a]
tjara domba noe taja pangangonna; seug
Pangeran nimbalan: Eta teh teu boga
djoeragan; sina baralik saimah-saimahna
18 djeung kasalamĕtan. 'Misaoer radja Is-
rail ka Josapat: Tah, tjek kaoela oge
ka andjeun, eta teh moal ngawĕdjang-
keun pibagdjaeun kaoela, ngan pitjila-
19 kaeun bae. 'Njaoer deui Mika: Koe sa-
bab eta geura reungeukeun pangandika
Pangeran: Koe kaoela katendjo [b] Pange-
ran keur linggih dina panglinggihanana,
sarta sadajana balad sawarga nangtoeng
ngabanding andjeunna, kiwa-tĕngĕneu-
20 nana. 'Tidinja Pangeran nimbalan: Tjik,
saha noe dek ngagĕndam ka Ahab, soe-
paja sina indit sarta toeloej roeboeh di
Ramot bilangan Gilad? Ari pioendjoek ijeu
sae kijeu, dĕmi pioendjoek itoe sae kitoe.
21 'Djol [c] hidji roh marĕk ka pajoeneun
Pangeran, bari oendjoekan: Koering noe
bade ngagĕndam ka dinja. Dĕmi timba-
lan Pangeran ka eta roh: Koemaha dja-
22 lanna? 'Pioendjoekna: Koering sĕdja
bidjil, ngadjadikeun maneh roh patji-
draän dina biwir sakabeh nabi-nabina.
Ari timbalan Pangeran: Koe maneh
tangtoe kagĕndam, sarta tangtoe mĕn-
23 tal; geura djig, pilampah kitoe. 'Mana
ajeuna, masing oeninga, [d] Pangeran geus
maparin roh patjidraän dina biwir eta
sakabeh nabi andjeun, sarta Pangeran
geus ngandikakeun pitjilakaeun andjeun.
24 'Seg Sidkia anak Kĕnaäna teja njam-
peurkeun, pek njabok ka Mika, bari
ngomong: Djalan mana Roh Pangeran
ngalih ti kami, ngalahir ka maneh?
25 'Ngawalon Mika: Masing njaho, mangke
katendjo koe maneh dina poë eta, di-
mana maneh [e] asoep kamar bidjil ka-
26 mar, soempoet-salindoeng. 'Pok radja
Israil marentah: Tjokot eta Mika, poe-
langkeun ka Amon, kapala nagara, sarta
27 ka Joas, poetra radja, 'bari mopojan:
Kijeu parentah radja: Ijeu teh asoep-
keun ka pangberokan, sarta paraban
roti karoepĕkan djeung tjai karoepĕkan,
tĕpi ka kami datang deui sarta kasa-
28 lamĕtan. 'Saoer Mika: Oepama andjeun
moelih sarta kasalamĕtan mah, tanda
Pangeran teu ngandika koe lantaran
kaoela. Saoerna deui: Eh djalma-djalma
sakabeh! koedoe pada dengekeun.

*a* 4 Moesa 27 : 17; Mat. 9 : 36. *b* Jĕs. 6 : 1. *c* Aj. 1 : 6. *d* Jĕs. 19 : 14. *e* p. 20 : 30.

29 Tidinja radja Israil djeung Josapat, radja
Joeda, angkat ka Ramot bilangan Gilad
30 teja. 'Misaoer radja Israil ka Josapat:
[a] Kaoela dek njamar heula, toeloej ma-
djoe pĕrang; ari andjeun mah nganggo
kaparabonan bae. Prak radja Israil nja-
31 mar, toeloej madjoe pĕrang. 'Dĕmi radja
Sam geus marentah ka para kapala
karetana, rejana tiloe poeloeh doewa,
kijeu parentahna: Maraneh montong mĕ-
rangan ka noe leutik atawa ka noe
gĕde; nja mĕrangan teh ka radja Israil
32 bae. 'Ari geus kitoe, barang para kapala
kareta narendjo Josapat, pok ngaromong:
Itoe tangtoe radja Israil; seug njarim-
pang ka andjeunna, sĕdja mĕrangan.

33 [b] Tatapi Josapat sasambat. 'Ari geus ki-
toe, barang para kapala kareta teh geus
waspada, jen andjeunna lain radja Israil,
toeloej aloendoer, teu toeloes njoesoel
34 andjeunna. 'Aja hidji djalma mĕntang
gondewa sahinasna bae, heg dipĕsat-
keun, keuna ka radja Israil, antara pa-
noemboe djeung badjoe kĕre. Toeloej
radja marentah ka toekang karetana:
Geura balikkeun, kami ka-loewarkeun
ti wadya-balad, karana kami tatoe.
35 'Dĕmi pĕrang teh dina poë harita beuki
rosa, noe matak radja maksa andjeun
ngadĕg bae dina kareta pahareup-ha-
reup djeung oerang Sam; geus boerit [c]
toeloej maot; ari gĕtih raheut teja geus
36 ngoetjoer kana bak kareta. 'Dĕmi keur
wantji soeroep panon-poë aja sowara
dina wadya-balad, pokna: Geura baralik
sanagara-sanagarana djeung satanah-
37 satanahna! 'Tah, kitoe radja teh maot,
sarta toeloej dibawa ka Samaria; seug
38 radja dikoeboer di Samaria. 'Ana dikoem-
bah karetana sisi empang Samaria, an-
djing-andjing pada ngaletakan gĕtihna
sarta dajang-dajang pada mandi; [d] geus
boekti pangandika Pangeran, noe dian-
39 dikakeun teja. - 'Ari tjarita Ahab salijan
ti eta, djeung sakabeh lalampahanana,
kitoe deui hal gĕdong gading beunang
andjeunna ngadamĕl, sarta hal sakabeh
nagara beunang andjeunna ngadamĕl,
saĕnjana kaoengĕlkeun dina kitab ba-
40 bad para radja Israil. 'Djadi Ahab geus
sare reudjeung karoehoenna; ari Ahasia
poetrana noe ngaganti djadi radja.

*a* 1 Sam. 28 : 8. *b* 2 Bab. 18 : 31. *c* p. 20 : 42.
*d* p. 21 : 19.

41 Dĕmi [a] Josapat poetra Asa djadi radja
njangking Joeda teh mĕnĕran kaopat
taoenna Ahab teja djoemĕnĕng radja
42 Israil. 'Oemoer Josapat keur mangsa
djadi radja teh tiloe poeloeh lima taoen,
sarta salawe taoen ngaradjaänana di
Jĕroesalem; ari djĕnĕngan iboena Asoeba
43 poetra Silhi. 'Dĕmi Josapat teh ngala-
konan [b] sakabeh djalan Asa ramana,
taja pisan njingkahna ti dinja, estoe
milampah noe bĕnĕr di pajoeneun Pa-
44 ngeran. 'Ngan ĕnggon laloehoer teja [c]
hanteu disalingkirkeun; djalma-djalma
masih keneh ngaloerban djeung ngaroe-
45 koes dina ĕnggon loehoer. 'Djeung deui
Josapat teh [d] ngadamĕl karahajoean
46 djeung radja Israil. - 'Ari tjarijos Josapat
salijan ti eta, djeung pangawasana noe
koe andjeunna dipĕtakeun, sarta hal
pĕrangna, saĕnjana kaoengĕlkeun dina
47 kitab babad para radja Joeda. 'Djeung
deui [e] sesa toekang ngadoeboer teja,
anoe kari ti djaman Asa ramana, koe
andjeunna disingkirkeun tina djĕro ta-
48 nah. 'Harita taja radja di Edom; aja
49 hidji goepĕrnoer noe ngaradjaän. 'Djeung
deui Josapat ngadamĕl [f] kapal Tarsis,
baris lajar ka Opir, ngala ĕmas; tapi
hanteu koengsi leumpang, karana kapal
50 teh barĕdjad [g] di Esion-Geber. 'Mangsa
eta Ahasia poetra Ahab teja mihatoer
ka Josapat: Lamoen rĕmpag, abdi ka-
oela sina miloe djeung abdi andjeun
taroempak kapal; tapi Josapat teu kĕr-
51 saeun. 'Toeloej Josapat koelĕm reu-
djeung karoehoenna, [h] sarta dikoerĕb-
keun ka karoehoenna di dajeuh Dawoed
ramana; ari Joram poetrana noe nga-
ganti djadi radja.

*a* p. 15 : 24; 2 Bab. 20 : 31.
*b* p. 15 : 11. *c* p. 15 : 14. *d* 2 Bab. 20 : 35. *e* p. 15 : 12.
*f* p. 10 : 22. *g* p. 9 : 26. *h* p. 15 : 24.

52 Ahasia poetra Ahab djadi radja njang-
king Israil di Samaria teh mĕnĕran
katoedjoeh-wĕlas taoenna Josapat teja
djoemĕnĕng radja Joeda, sarta ngara-
djaänana ka Israil teh doewa taoen.
53 'Dĕmi Ahasia teh milampah noe goreng
di pajoeneun Pangeran, ngalakonan
[a] djalan ramana djeung djalan iboena, [b]
sarta djalan Jarobam poetra Nĕbat, noe
54 ngadosakeun Israil teja. 'Djeung an-
djeunna ngabakti ka Baäl, sarta njĕm-
bah ka dinja, nja njijeun pibĕndoeëun
Pangeran, Allah Israil, noeroetan saka-
beh lalampahan ramana.

*a* p. 16 : 30; 21 : 25.
*b* p. 15 : 34.

# KITAB PARA RADJA NOE KADOEWA.

PASAL 1.

Sanggeus maot Ahab, [a] oerang Moab
moengkir ka Israil. *a* p. 3:5.
2 Hidji waktoe Ahasia ragrag tina anja-
man djandela, noe dina lotengna, di Sa-
maria; toeloej teu damang. Tidinja mi-
warangan djalma, sarta diparentah kijeu:
Maraneh geura leumpang, koedoe naros
ka Baäl-Sĕboeb, batara Ekron, [a] ijeu pa-
njakit kami pitjageureun deui atawa
3 moal. 'Dĕmi Malaikat Pangeran ngala-
hir ka Elias, oerang Tisbe teja: Geura
dangdan, indit, koedoe nĕpoengan oe-
toesan radja Samaria, sarta koedoe mi-
tjatoer ka darinja kijeu: [b] Naha karah
euweuh Allah di Israil, noe matak mara-
neh leumpang, dek nanja ka Baäl-Sĕboeb,
4 aällahan Ekron? 'Koe sabab eta, kijeu
timbalan Pangeran: Maneh moal toe-
roen deui ti pangheësan, noe geus dioeng-
gahan koe maneh; geus pasti pipaeheun.
5 Bral Elias angkat. 'Geus kitoe oetoe-
san teh baralik deui ka radja; seug koe
radja dipariksa: Naha maraneh mana
6 baralik deui? 'Pioendjoekna ka radja:
Aja hidji djalma datang nĕpangan ka
simkoering, sarĕng misaoer ka simkoe-
ring: Geura laleumpang, baralik deui
ka radja noe miwarang maraneh, sarta
koedoe mopojan ka andjeunna: Kijeu
timbalan Pangeran: Naha karah euweuh
Allah di Israil, noe matak maneh nitah
nanja ka Baäl-Sĕboeb, aällahan Ekron?
Koe sabab eta, maneh moal toeroen deui
tina pangheësan, noe geus dioenggahan
7 koe maneh; geus pasti pipaeheun. 'Ma-
riksa deui radja ka darinja: Koemaha
tata eta djalma, noe datang nĕpoengan
ka maraneh, sarta njatoerkeun omongan
8 kitoe ka maraneh teh? 'Pioendjoekna
ka radja: Soemoehoen, eta djalma [c] ang-
goanana boeloe, sarĕng tjangkengna di-
saboek koelit. Saoer radja: Geus tangtoe
Elias, oerang Tisbe teja. *a* p. 8:8. *b* Jĕs. 8:19.
*c* Ibr. 11:37.

9 Toeloej radja miwarang ka Elias hi-
dji kapala njĕkĕl lima poeloeh, sarta
batoerna noe lima poeloeh. Bral eta teh
indit ka Elias; doemadakan, Elias keur
tjalik [a] dina poentjak hidji pasir; seug
kapala teh ngomong ka andjeunna: Eh
piwarangan Allah! lahir radja: Geura
10 toeroen. 'Ngawalon Elias, kijeu lahirna
ka kapala njĕkĕl lima poeloeh teh: Moen
ĕnja kami piwarangan Allah, [b] sing toe-
roen seuneu ti langit, ngalĕboer ka ma-
neh djeung ka batoer maneh noe lima
poeloeh! Djoet toeroen seuneu ti langit,
sarta ngalĕboer ka eta kapala djeung
11 ka batoerna noe lima poeloeh. 'Toeloej
radja miwarang deui ka Elias hidji ka-
pala njĕkĕl lima poeloeh, sarta batoerna
noe lima poeloeh. Pok eta teh ngomong
ka andjeunna: Eh piwarangan Allah!
kijeu timbalan radja: Geuwat geura
12 toeroen. 'Ngawalon Elias, kijeu lahirna
ka darinja: Moen ĕnja kami piwarangan
Allah, sing toeroen seuneu ti langit,
ngalĕboer ka maneh djeung ka batoer
maneh noe lima poeloeh! Djoet toeroen
seuneu ti Allah, ti langit, sarta ngalĕboer
ka eta kapala djeung ka batoerna noe
13 lima poeloeh. 'Toeloej radja miwarang
deui hidji kapala njĕkĕl lima poeloeh,
katiloena, sarta batoerna noe lima poe-
loeh. Bral indit eta kapala njĕkĕl lima
poeloeh katiloena teh; ari geus datang,
brĕk tapak-toeoer pajoeneun Elias, bari
noenoehoen ka andjeunna, kijeu panoe-
hoenna: Noen, piwarangan Allah! [c] moegi
pati simkoering sarĕng pati ijeu abdi-
abdi gamparan noe lima poeloeh dipi-
14 kaädjen koe salira gamparan. 'Lĕrĕs,
tadi toeroen seuneu ti langit, ngalĕboer
eta doewa kapala njĕkĕl lima poeloeh
noe ti heula, sarĕng djeung batoerna
noe lima-lima poeloeh teja; doepi ajeuna
pati simkoering moegi dipikaädjen koe
15 salira gamparan! 'Ngalahir Malaikat
Pangeran ka Elias: Geura toeroen, miloe
djeung eta; montong dipikasijeun. Neut
indit, toeloej loengsoer, miloe djeung
16 eta, marĕk ka radja. 'Geus kitoe nga-
lahir ka radja: Kijeu timbalan Pange-
ran: Sapedah maneh nitahan djalma,
baris nanja ka Baäl-Sĕboeb, aällahan

Ekron teja, naha karah taja Allah di
Israil, baris nanja ka pangandikana?
koe sabab eta, maneh moal toeroen deui
tina pangheësan, noe geus dioenggahan
17 koe maneh; geus pasti pipaeheun. 'Tidi-
nja radja teh maot; geus boekti pangan-
dika Pangeran, noe dilahirkeun koe Elias
teja. [d] Ari Joram noe djadi radja, nga-
ganti Ahasia, mĕnĕran kadoewa taoenna
Joram poetra Josapat teja djoemĕnĕng
radja Joeda; karana Ahasia teu kagoe-
18 ngan poetra lalaki. -'Ari tjarita Ahasia
salijan ti eta, sakoer lalampahanana,
saĕnjana kaoengĕlkeun dina kitab babad
para radja Israil. *a* Ibr. 11 : 38. *b* Loek. 9 : 54.
*c* 1 Sam. 26 : 21. *d* p. 3 : 1.

## PASAL 2.

Ari geus kitoe, mangsa Pangeran kĕrsa
njandak Elias ka sawarga, djalan
angin riboet, bral Elias angkat ti Gil-
2 gal, diiring koe Elisa. 'Tidinja Elias nga-
lahir ka Elisa: Maneh tjitjing bae di
dijeu; karana kami koe Pangeran dipi-
warang ka Bet-El. Ari wangsoelan Elisa:
[a] Dĕmi djoemĕnĕnging Pangeran, sarĕng
dĕmi djoemĕnĕnging njawa andjeun!
hamo andjeun koe simkoering ditilar.
3 Seug laladjĕng bae ka Bet-El. 'Toeloej
moerid nabi-nabi noe araja di Bet-El
pada boedal ka Elisa, sarta nararos ka
andjeunna: Koemaha andjeun geus oeni-
nga, jen djoeragan andjeun poë ijeu koe
Pangeran bade ditjandak ti sirah an-
djeun? Walonanana: Kaoela ge njaho,
4 rarepeh bae. 'Tidinja Elias ngalahir deui
ka andjeunna: Eh Elisa! maneh tjitjing
bae di dijeu; karana kami koe Pange-
ran dipiwarang ka Jĕriho. Ari wang-
soelanana: Dĕmi djoemĕnĕnging Pange-
ran, sarĕng dĕmi djoemĕnĕnging njawa
andjeun! hamo andjeun koe simkoering
ditilar. Geus kitoe saroemping ka Jĕ-
5 riho. 'Toeloej moerid nabi-nabi noe
araja di Jĕriho pada njampeurkeun ka
Elisa, sarta nararos ka andjeunna: Koe-
maha andjeun geus oeninga, jen djoe-
ragan andjeun poë ijeu koe Pangeran
bade ditjandak ti sirah andjeun? Walo-
nanana: Kaoela ge njaho, rarepeh bae.
6 'Tidinja Elias ngalahir deui ka Elisa:
Maneh tjitjing bae di dijeu; karana kami
koe Pangeran dipiwarang ka tji Jordan.
Ari wangsoelanana: Dĕmi djoemĕnĕnging
Pangeran, sarĕng dĕmi djoemĕnĕnging
njawa andjeun! hamo andjeun koe sim-
koering ditilar. Seug laladjĕng bae pa-
7 doedoewaän. 'Aja lima poeloeh djalma,
kaäsoep moerid nabi-nabi, laleumpang,
heug narangtoeng pabĕnĕran, ti kadja-
oehan; ari andjeunna doewaän ngara-
8 dĕg sisi tji Jordan. 'Tidinja Elias njan-
dak haroedoemna, digoeloeng, pek di-
peupeuhkeun kana tjai; [b] toeloej tjai teh
njingraj ka dijeu ka ditoe; seug doewaän
9 teh mareuntas di noe saät. 'Dĕmi geus
kitoe, barang geus mareuntas, pok Elias
ngalahir ka Elisa: Geura menta, hajang
dikoemahakeun koe kami samemeh kami
ditjandak ti maneh? Ari pihatoer Elisa:
Moegi-moegi simkoering meunang roh
10 andjeun doewa bagian. 'Lahiran Elias:
Maneh menta noe hese; oepama kami
koe maneh katendjo ditjandak ti maneh,
tangtoe tinĕkanan ka maneh kitoe; oe-
pama hanteu mah, moal tinĕkanan.
11 'Dĕmi geus kitoe, sabot tonggoj arang-
katna, bari sasaoeran, doemadakan, [c] aja
kareta seuneu djeung koeda seuneu, mi-
sahkeun andjeunna doewaän; seg Elias
moenggah ka sawarga, djalan angin ri-
12 boet. 'Ari koe Elisa katingali, sarta
njambat: [d] Ama! ama! kareta Israil sa-
rĕng baladna noe toempak koeda! [e] Lĕs
teu katingali deui. Kĕk Elisa njĕkĕl pa-
nganggo pribadi, disosoëk djadi doewa.
13 'Tidinja Elisa ngadjoengdjoengkeun ha-
roedoem Elias, anoe ragrag ti andjeunna,
bari seug moelih. Toeloej ngadĕg di sisi
14 tji Jordan. 'Gantjangna njandak haroe-
doem Elias, anoe ragrag ti andjeunna
teja, pek dipeupeuhkeun kana tjai, bari
njaoer: Di mana Pangeran, Allah Elias?
Kakara andjeunna meupeuh kana tjai,
heg tjai teh njingraj ka dijeu ka ditoe;
15 toeloej Elisa meuntas. 'Barang andjeun-
na katendjo koe moerid nabi-nabi noe
araja di Jĕriho, pabĕnĕran teja, pok nga-
romong: Roh Elias linggih di Elisa.
Gantjang daratang, mapagkeun andjeun-
na; seug pada soedjoed ka andjeunna,
16 kana taneuh. 'Pok malihatoer ka an-
djeunna: Noen, di abdi gamparan aja
lima poeloeh batoer, djalma digdjaja;
sina laleumpang, nejangan djoeragan
andjeun; [f] palangsijang andjeunna di-
tjandak koe Roh Pangeran, diragragkeun
ka sahidji goenoeng atawa ka sahidji

lĕbak. Dĕmi lahiranana: Oelah waka
17 nitah. 'Tatapi eta pada ngeukeuhan ka
andjeunna datang ka djengkelna; ahirna
ngalahir: Heg bae nitah. Seug eta ni-
tahan lima poeloeh djalma, sarta nare-
jangan meunang tiloe poë, wĕleh teu
18 kapanggih. 'Toeloej baralik deui ka an-
djeunna, da andjeunna keur tjalik keneh
di Jĕriho; ari lahiranana ka darinja:
Mapan tjarek kami oge ka maraneh:
Oelah waka laleumpang. *a* 2 Sam. 15 : 21.
*b* Jos. 3 : 16, 17. *c* p. 6 : 17. *d* p. 13 : 14. *e* 1 Moesa
5 : 24. *f* 1 Radj. 18 : 12.

19 Ari oerang nagara eta malihatoer ka
Elisa: Salĕrĕsna, ngeunah tjitjing di
nagara ijeu, sakoemaha katingali koe
djoeragan; nanging tjaina awon, sarĕng
20 ijeu tanah watĕkna matak oedoel. 'La-
hiranana: Kami pangnjokotkeun hidji
piring weuteuh, sarta eusian koe oejah.
21 Seug disanggakeun ka andjeunna. 'Toe-
loej andjeunna ka loewar kana sirah
eta tjai; [a] heg oejah teh dipitjeun ka
dinja, bari ngalahir: Kijeu timbalan Pa-
ngeran: Kami geus ngahadekeun ijeu
tjai; ka-hareupna moal matak deui paeh
22 atawa matak oedoel. 'Seug tjai teh
hade, tĕpi ka mangsa ajeuna; geus boekti
lahiran Elisa, noe dilahirkeun teja.
*a* 2 Moesa 15 : 25.

23 Geus kitoe Elisa ti dinja angkat [a]
ka Bet-El. Dĕmi keur andjeunna nandjak
di djalan, aja baroedak leutik ka loewar
ti eta nagara, pada ngahinakeun ka
andjeunna; aromongna ka andjeunna:
Eh goendoel! geura nandjak; eh goen-
24 doel! geura nandjak. 'Toeloej andjeunna
ngareret ka toekang; ana ningali eta,
seug disarapa, mawa padjĕnĕngan Pa-
ngeran. Djol [b] aja doewa biroewang
bidjil ti leuweung, pek njasaäk opat
poeloeh doewa baroedak sabatoer eta.
25 'Ari ti dinja Elisa angkat [c] ka goenoeng
Karmel, sarta ti dinja moelih ka Sa-
maria. *a* 1 Radj. 12 : 29. *b* 3 Moesa 26 : 22. *c* p. 4 : 25.

## PASAL 3.

Ari [a] Joram poetra Ahab djadi radja
njangking Israil di Samaria teh mĕ-
nĕran kadalapan-wĕlas taoenna Josapat
teja djoemĕnĕng radja Joeda, sarta nga-
2 radjaänana teh doewa wĕlas taoen.'Dĕmi
Joram teh milampah noe goreng di
pajoeneun Pangeran, ngan lain tjara
iboe-ramana; karana Joram njingkir-
keun [b] tihang Baäl, beunang ngadamĕl
3 ramana. 'Parandene andjeunna ngara-
pĕtan [c] kana dosa Jarobam poetra Nĕ-
bat, noe ngadosakeun Israil teja; han-
teu njingkah ti dinja. *a* p. 1 : 17.
*b* 1 Radj. 16 : 32. *c* 1 Radj. 12 : 28.

4 Ari Mesa, radja Moab, soegih ingon-
ingon, [a] sarta kamistian njanggakeun
ka radja Israil boeloe sakĕti anak domba
5 djeung sakĕti domba lalaki. 'Dĕmi geus
kitoe, sanggeus maot Ahab, [b] seug radja
6 Moab moengkir ka radja Israil. 'Mana
radja Joram dina mangsa eta kĕrsa
boedal ti Samaria. Tidinja ngaloris sa-
7 bala Israil, 'bari toeloej miwarangan
ka Josapat, radja Joeda, pihatoerna:
Radja Moab moengkir ka kaoela; koe-
maha andjeun kĕrsa njarĕngan kaoela
ka Moab, bade pĕrang? Ari walonanana:
[c] Mangga sĕdja njarĕngan; mĕnggahing
diri kaoela sapĕrtos andjeun, mĕngga-
hing bala kaoela sapĕrtos bala andjeun,
mĕnggahing koeda kaoela sapĕrtos koeda
8 andjeun. 'Seug naros: Oerang piangka-
teun teh djalan mana? Walonanana:
9 Djalan tĕgal lĕga Edom. 'Bral angkat
radja Israil djeung radja Joeda, [d] sarta
radja Edom. Barang geus kaidĕr lalam-
pahan toedjoeh poë, hanteu aja tjai
pikeun wadya-balad sarta pikeun tjo-
10 tjoöan noe ngariring. 'Misaoer radja
Israil: Alah! geus poegoeh ijeu tiloe
radja koe Pangeran disaoer koempoel,
dek disarelehkeun ka leungeun oerang
11 Moab. 'Dĕmi lahiran Josapat: [e] Naha
di dijeu taja nabi Pangeran, geusan
oerang naros ka Pangeran koe lantaran
eta? Ngawangsoel mantri radja Israil
saoerang, pioendjoekna: Soemoehoen, di
dijeu aja Elisa poetra Sapat, noe tadina
poerah njitjikeun tjai ka panangan Elias
12 teja. 'Lahiran Josapat: Eta teh kaäjaän
pangandika Pangeran. Seug radja Israil,
djeung Josapat, sarta radja Edom pada
13 loengsoer ka Elisa. 'Ngalahir Elisa ka
radja Israil: [f] Aja pĕrkara naon kaoela
ka andjeun? geura angkat ka nabi-nabi
rama andjeun sarta ka nabi-nabi iboe
andjeun! Ngawalon radja Israil ka
andjeunna: Oelah kitoe; geus poegoeh
ijeu tiloe radja koe Pangeran disaoer
koempoel, dek disarelehkeun ka leu-
14 ngeun oerang Moab. 'Lahir Elisa: [g] Dĕmi

djoemĕnĕnging Pangeran sawadya-balad,
noe diparĕk koe kaoela di pajoeneunana!
saĕnja-ĕnjana, lamoen kaoela teu nga-
djoengdjoeng ka Josapat, radja Joeda
mah, andjeun teh koe kaoela moal di-
15 tolih, moal dilijeuk-lijeuk atjan. 'Dĕmi
ajeuna, kaoela pangngalakeun hidji toe-
kang ngatjapi. Ari geus kitoe, waktoe
toekang ngatjapi teh keur ngatjapi, [h]
seug panangan Pangeran noempangan
16 ka andjeunna. 'Pok ngalahir: Kijeu tim-
balan Pangeran: Dina ijeu lĕbak geura
17 njijeun lombang masing reja. 'Karana
kijeu timbalan Pangeran: Maraneh moal
ngarasa angin, sarta moal narendjo hoe-
djan, padahal ijeu lĕbak ĕngke pinoeh
koe tjai, sangkan pada ngarinoem, nja
diri maraneh, djeung ingon-ingon ma-
18 raneh, sarta tjotjoöan maraneh. 'Tapi
eta teh koe pangraos Pangeran saeutik
keneh; samalah oerang Moab koe an-
djeunna tangtoe diselehkeun ka leu-
19 ngeun maraneh. 'Sarta maraneh koedoe
njabĕtan sakabeh nagara noe reugreug,
djeung sakabeh nagara noe oentjoel;
ari sakoer kakaian noe hade koe ma-
raneh koedoe ditoewaran, djeung saka-
beh soemoer tjai koe maraneh koedoe
dioeroegan, toer sagala lahan noe hade
koe maraneh koedoe digaksak koe batoe.
20 'Dĕmi geus kitoe, isoekna, [i] wantji
ngoerbankeun koerban kadaharan, doe-
madakan, datang tjai djalan ti Edom,
sarta satanah eta wani pinoeh koe tjai.

*a* 2 Sam. 8 : 2. *b* p. 1 : 1. *c* 1 Radj. 22 : 4. *d* 1 Radj. 22 : 48. *e* 1 Radj. 22 : 5, 7. *f* 2 Sam. 16 : 10. *g* 1 Radj. 17 : 1. *h* 1 Radj. 18 : 46. *i* 2 Moesa 29 : 39.

21 Barang sakabeh oerang Moab geus
ngadenge bedja, jen eta radja-radja da-
ratang sĕdja mĕrangan ka maraneha-
nana, ngageuwat karoempoel, ti sĕmĕt
sakoer noe kakara bisa njoren ka-loe-
hoerkeun; toeloej ngadjaraga di tĕpoeng
22 watĕs. 'Barang braj isoek gantjang ha-
roedang; seug panon-poë bidjil, njorot
kana tjai teja; ari katendjona koe oe-
rang Moab ti pabĕnĕran, tjai teh sĕmoe
23 beureum tjara gĕtih. 'Pok ngaromong:
Itoe geuning gĕtih; geus tangtoe radja-
radja teh silih-pĕdang, silih-sabĕt batoer
pada batoer; ari ajeuna, hajoe, oerang
24 Moab! oerang moro djarahan. 'Ana da-
ratang ka pasanggrahan Israil, gantjang
oerang Israil darangdan, pek njarabĕtan
ka oerang Moab; boer oerang Moab
kalaboer ti hareupeunana; toeloej ara-
soep ka tanahna, bari njabĕtan oerang
25 Moab. 'Ari nagarana koe oerang Israil
ditaloempoerkeun, djeung ka sakoer la-
han noe hade pada maritjeunan batoe,
datang ka parinoehna, sarta sagala soe-
moer tjai diaroeroegan, toer sakoer ka-
kaian noe hade ditoewaran; ngan nga-
rikeun batoe nagara Kir-Hareset bae;
heug eta teh dilingkoeng koe toekang
26 ngabandring, sarta ditorogtog. 'Barang
radja Moab geus waspada, jen pĕrang
teh koewat, teu kaoentoep koe dirina,
seg njokot toedjoeh ratoes djalma noe
njikĕp pĕdang, dibawa, sĕdja nobros
27 ka radja Edom, tapi teu barisaeun. 'Toe-
loej radja njokot anakna noe tjikal,
noe bakal ngaganti djadi radja, [a] pek
dikoerbankeun dina loehoer koeta, di-
djijeun koerban doeroekan; mana Israil
djadi ambĕk rosa pisan; toeloej bae
arindit ti dinja, maroelang ka tanahna.

*a* Mik. 6 : 7.

## PASAL 4.

Aja hidji awewe, kaäsoep pamadjikan
moerid nabi-nabi, sasambat ka Elisa,
kijeu sasambatna: Toewang koering,
poen salaki, maot; ari andjeun teh lang-
koeng oeninga, jen toewang koering teja
ibadah ka Pangeran; doepi ajeuna da-
tang toekang mihoetangkeun, sĕdjana
njokot anak koering noe doewa, [a] dek
2 didjijeun boedak. 'Lahiran Elisa ka
awewe teh: Hajang dikoemahakeun koe
kami? tjik, poepoelih ka kami: aja
naon dina imah maneh? Wangsoelanana:
Soemoehoen, abdi gamparan dina imah
teu gadoeh naon-naon, djabi ti hidji
3 gotji dieusi minjak. 'Lahiranana: Geura
djig, koedoe ngindjeuman wawadahan
ti loewar, ti sakabeh tatangga maneh,
wadah noe karosong; poma oelah saeutik
4 nja ngindjeum. 'Geus kitoe koedoe asoep,
bari peundeutkeun panto satoekangeun
maneh sarta satoekangeun anak maneh;
toeloej minjak teh tjitjikeun kana eta
sakabeh wawadahan, ari noe pinoeh
5 teundeun. 'Bral awewe teh moelang ti
andjeunna, toeloej meundeutkeun panto
satoekangeun dirina sarta satoekangeun
anakna; nja eta anak noe ngadeukeut-
keun wawadahan ka manehna, sarta
6 manehna noe njitjikeun. 'Ari geus ki-
toe, barang geus parinoeh wawadahan

teh, pok awewe teh nitah ka anakna:
Geura deukeutkeun deui wadah ka ĕma!
Ari djawabna: Geus taja deui wadah.
7 Harita ge minjakna ngaranděg. 'Tidinja
awewe teh ngadeuheus, sarta ngoeninga
ka piwarangan Allah; ari lahiranana:
Geura djig, eta minjak djoewal, pake
majar hoetang maneh; sesana keur pi-
kipajaheun diri maneh djeung anak-
anak maneh. [a] 3 Moesa 25:39.
8 Dĕmi geus kitoe, dina hidji poë Elisa
ngaliwat nagara Soenem; ari di dinja
aja hidji istri beunghar, seg nganděg
ka andjeunna, dihatoeranan toewang.
Tina mangsa eta, tijap-tijap andjeunna
ngaliwat, sok siudang ka dinja, toewang.
9 'Toeloej istri teh mihatoer ka tjarogena:
Salĕrĕsna, koering geus tĕrang, jen eta
noe sok radjeun ngaliwat ka oerang
teja estoe piwarangan Allah, sarta soetji.
10 'Mangga, oerang njijeun [a] loteng leutik
bilikan, seg oerang neundeun di dinja
pikeun andjeunna hidji pasarean, hidji
medja, hidji korsi sarĕng hidji adjoeg;
ari geus kitoe, tijap-tijap andjeunna ling-
gih ka oerang, sina sindang ka dinja.
11 'Dĕmi geus kitoe, dina hidji poë an-
djeunna soemping deui ka dinja; seug
sindang kana eta loteng, sarta koelĕm
12 di dinja. 'Toeloej andjeunna marentah
ka Gehasi gandekna: Istri Soenem teh
tjĕloekan koe maneh. Seg ditjĕloekan;
gantjangna marĕk ka pajoeneunana.
13 'Ngalahir Elisa ka gandekna: Geura
poepoelih ka eta kijeu: Saĕnjana njai
teh ngagĕtenan ka kami koe sagala
kagĕtenan ijeu; tjik, hajang dikoema-
hakeun koe kami? soegan hajang di-
pangmisaoerkeun ka radja, atawa ka
kapala balad? Dĕmi wangsoelanana:
Teu aja, simkoering tjitjing di tĕngah
14 bangsa simkoering. 'Lahiranana deui:
Na koemaha kami nja pilampaheun ka
dinja? Wangsoelan Gehasi: Sajaktosna
teu gadoeheun poetra pamĕgĕt, sarĕng
15 tjarogena geus sĕpoeh. 'Lahiranana: Tjĕ-
loekan koe maneh. Heg ditjĕloekan;
toeloej istri teh marĕk dina lawang.
16 'Lahiran Elisa: [b] Mangsa ijeu, dina tĕ-
poeng waktoe kiwari, njai pingarang-
koeleun anak lalaki. Ari wangsoelanana:
Oelah, djoeragan, piwarangan Allah!
17 oelah ngabohong ka abdi gamparan. 'Ti-
dinja istri teh njiram, toeloej ngowo
hidji poetra lalaki, ninggang mangsa
eta, dina tĕpoeng waktoe noe koe Elisa
18 dilahirkeun ka dinja teja. 'Ari eta moe-
rangkalih ngagĕdean. Dĕmi geus kitoe,
dina hidji poë moerangkalih teh ka
loewar ka ramana, ka noe keur diba-
19 roewat. 'Toeloej ngomong ka ramana:
Adoeh, sirah koering! sirah koering!
Seug ramana marentah ka hidji boe-
djang: Eta koe maneh geura bawa ka
20 iboena. 'Heg dibawa, disanggakeun ka
iboena; tidinja dijoek dina lahoenan
iboena tĕpi ka tĕngah poë, toeloej paeh.
21 'Gantjang istri teh oenggah, sok moe-
rangkalih teh dikĕdĕngkeun dina pa-
sarean piwarangan Allah, bari meun-
deutkeun satoekangeunana; toeloej ka
22 loewar. 'Geus kitoe njaoer tjarogena,
sarta mihatoer kijeu: Koering moegi
geuwat kiriman boedjang saoerang sa-
rĕng hidji kalde bikang, sĕdja moeroe-
moeroe ka piwarangan Allah, ĕngke
23 balik deui. 'Saoer tjarogena: Koe naon
njai rek leumpang ka andjeunna poë
ijeu? da lain pananggalan, sarta lain
poë sabat. Ari wangsoelanana: Nĕda
24 salamĕt. 'Prak istri teh ngararangkenan
kalde, bari marentah ka boedjangna:
Koe maneh giringkeun sarta masing
tonggoj; oelah kami dieureunkeun nja
toempak, kadjaba moen kami marentah
25 ka maneh. 'Bral angkat, toeloej dongkap
ka piwarangan Allah, [c] ka goenoeng
Karmel. Ari geus kitoe, barang eta
katingali koe piwarangan Allah ti pa-
bĕnĕran, pok ngalahir ka Gehasi gan-
dekna: Itoe geuning istri Soenem teja!
26 'Ajeuna geura loempat papagkeun koe
maneh, sarta tanjakeun: Njai teh sa-
lamĕt? tjaroge njai salamĕt? moerang-
kalih salamĕt? Ari wangsoelanana: Sa-
27 lamĕt. 'Dĕmi geus dongkap ka piwa-
rangan Allah, ka goenoeng, [d] pek
noebroek ka dampalna. Sor Gehasi
njampeurkeun, istri teh dek disoen-
troengkeun. Ngalahir piwarangan Allah:
Ingkeun bae; karana njawana keur ngĕ-
nĕseun, sarta koe Pangeran ditoetoepan
ka kami, hanteu dipaparin njaho ka
28 kami. 'Pok istri teh oendjoekan: Naha
koering teh njoehoenkeun anak ka djoe-
ragan? mapan pihatoer koering oge:
29 Oelah ngadjĕblos ka koering. 'Maren-
tah Elisa ka Gehasi: [e] Geura disaboek

tjangkeng maneh, sarta bawa iteuk kami
koe leungeun maneh, toeloej leumpang;
[f] tijap-tijap maneh aprok djeung djalma,
oelah oeloek salam ka dinja; sarta tijap-
tijap aja djalma oeloek salam ka maneh,
oelah didjawab; seg iteuk kami teun-
30 deun dina beungeut eta boedak. 'Oen-
djoekan iboe moerangkalih teh: [g] Děmi
djoeměněnging Pangeran, sarěng děmi
djoeměněnging njawa andjeun! hamo
andjeun koe koering ditilar. Toeloej
Elisa dangdan, bral angkat, noemoet-
31 keun eta istri. 'Ari Gehasi teja geus
toeloej ti heula; seug koe Gehasi tětěkěn
teja diteundeun dina beungeut eta moe-
rangkalih, [h] tapi teu datang sowara,
sarta taja tandana ngadenge. Tidinja
Gehasi balik deui mapagkeun Elisa, sarta
ngoeninga ka andjeunna, kijeu pioen-
djoekna: Soemoehoen, moerangkalih teja
32 hanteu dongkap ka njaring. 'Barang
Elisa soemping ka boemi istri, kason-
dong moerangkalih teh paeh, geus dikě-
33 děngkeun dina pasarean andjeunna. 'Toe-
loej lěbět, [i] sarta meundeutkeun panto
satoekangeun andjeunna kadoewa moe-
rangkalih teja, bari seug něněda ka Pa-
34 ngeran. 'Tjat naek, [j] bari ngebogkeun
andjeun ka eta moerangkalih; baham an-
djeunna diantělkeun kana soengoet eta,
sotja andjeunna kana panon eta, sarta
panangan andjeunna kana leungeun eta;
djadi nangkoebkeun andjeun ka dinja;
heug awak moerangkalih teh djadi ha-
35 neut. 'Tidinja andjeunna loengsoer, sarta
angkat di djěro boemi, ka ditoe sakali
ka dijeu sakali; tjat naek, nangkoeb-
keun andjeun deui ka dinja. Geus kitoe
moerangkalih teh běrěsin, meunang toe-
djoeh kali; braj moerangkalih teh beunta
36 panonna. 'Toeloej Elisa njaoer Gehasi,
sarta diparentah kijeu: Tjěloekan koe
maneh eta istri Soenem teh. Heg ditjě-
loekan; gantjangna ngadeuheus ka an-
djeunna; ari lahiranana: [k] Ijeu pangkoe
37 anak njai! 'Boes istri teh asoep, sarta
měnděk kana dampalna, bari soedjoed
kana taneuh; pek dipangkoe poetrana,
bari toeloej ka loewar. *a* 1 Radj. 17:19.
*b* 1 Moesa 18:10, 14. *c* p. 2:25. *d* Mat. 28:9.
*e* p. 9:1. *f* Loek. 10:4. *g* p. 2:2. *h* 1 Radj. 18:29.
*i* Mat. 6:6; Lal. 9:40. *j* 1 Radj. 17:21. *k* 1 Radj. 17:23.

38 Tidinja Elisa soemping deui [a] ka Gil-
gal. Kaběněran dina tanah eta patjě-
klik; sarta moerid nabi-nabi keur pada
mando di pajoeneunana. Pok Elisa nim-
balan ka gandekna: Geura pětakeun
daloeng gěde, koedoe ngolah boeboer
39 adjang moerid nabi-nabi. 'Aja moerid
saoerang ka loewar ka leuweung, nga-
lasan; toeloej manggih areuj leuweung,
dipětik boewahna, bonteng leuweung,
pinoeh kandoenganana; ari geus datang
deui, disiksikan kana daloeng, wadah
moeboer teja; karana teu njarahoëun.
40 'Tidinja disisihkeun pikeun djalma-djal-
ma, soepaja dadaharan. Děmi geus kitoe,
sabot keur ngahakan eta boeboer, seg
pada ngadjěrit, kijeu aromongna: Adoeh,
piwarangan Allah! eusi daloeng teh
matak paeh. Sarta teu kadaroegaeun
41 deui ngahakan. 'Ari lahiran Elisa: Geu-
wat njarokot tipoeng! Toeloej koe an-
djeunna diaboeskeun kana daloeng, bari
marentah: Geura njisih pikeun djalma-
djalma, sina dadaharan. Geus kitoe eusi
daloeng teh teu matak tjilaka. *a* p. 2:1.
42 Aja hidji djalma datang ti Baäl-Salisa,
njanggakeun tjikal roti ka piwarangan
Allah, roti gandroeng doewa poeloeh
siki, sarta gandoem anjar dina endongna.
Pok Elisa marentah: [a] Bere ka djalma-
43 djalma, sina dadaharan. 'Oendjoekan
gandekna: [b] Naha simkoering koedoe
njoegoehan djalma saratoes koe sakijeu?
Ari lahiranana: Pek bae bere ka djalma-
djalma, sina dadaharan; karana kijeu
timbalan Pangeran: Bakal dadaharan,
44 sarta njesa. 'Toeloej disoegoehkeun ka
djalma-djalma, [c] prak pada dadaharan,
sarta njesa; geus boekti pangandika Pa-
ngeran. *a* Mat. 14:16. *b* Joh. 6:9. *c* Mat.
15:37; Joh. 6:12.

## PASAL 5.

Ari Naäman, kapala balad radja Sam,
djadi djalma gěde di hareupeun djoe-
raganana, sarta didjoengdjoeng katjida;
karana koe lantaran eta Pangeran geus
maparin oenggoel ka oerang Sam; toer
eta djalma gagah-pěrkosa, [a] tapi keuna
2 kasakit lepra. 'Hidji mangsa oerang
Sam aja barisan boedal; toeloej eta ti
tanah Israil ngadjarah hidji boedak leu-
tik awewe; geus kitoe eta boedak aja
3 di hareupeun geureuha Naäman. 'Tidinja
oendjoekan ka djoeraganana istri: Naha
moen djoeragan aja di pajoeneun nabi
noe [b] di Samaria! tinangtos enggal

didamangkeun tina kasawatna lepra teh.
4 'Toeloej Naäman ngadeuheus, sarta
ngoeninga ka djoeraganana, pioendjoek-
na: Kijeu-kijeu omong boedak awewe,
5 anoe asal ti tanah Israil teja. 'Misaoer
radja Sam: Atoeh geura leumpang ka
dinja, kami dek ngirimkeun soerat ka
radja Israil. Bral Naäman angkat, njan-
dak perak sapoeloeh talenta, djeung
gĕnĕp reboe wang ĕmas, sarta sapoeloeh
6 pisalin. 'Tidinja eta soerat didongkap-
keun ka [c] radja Israil; oenina kijeu:
Ari ajeuna, samangsa ijeu soerat dong-
kap ka andjeun, hatoer oeninga, kaoela
ka andjeun ngadjoeroengkeun abdi kami
Naäman, soepaja koe andjeun didamang-
7 keun tina kasakitna lepra. 'Ari geus
kitoe, mangsa radja Israil geus ngaos
eta soerat, [d] toeloej njosoëk pangang-
gona, bari misaoer: Naha kami teh ka-
rah Allah, [e] bisa maehkeun djeung nga-
hiroepkeun, noe matak eta teh nitahan
djalma ka kami, soepaja koe kami di-
tjageurkeun tina kasakitna lepra? Tapi
maraneh [f] masing njaraho sarta masing
arawas, jen eta teh njijar pisababeun ka
8 kami. 'Ari geus kitoe, barang Elisa, pi-
warangan Allah teja, ngareungeu warta,
jen radja Israil njosoëk panganggona,
toeloej ngadjoeroengkeun ka radja, mi-
hatoer kijeu: Naha andjeun njosoëk pa-
nganggo? sina datang ka kaoela, mangke
eta nganjahokeun, jen aja nabi di Israil.
9 'Tidinja Naäman soemping reudjeung
koedana sarta reudjeung karetana, seug
njangrog hareupeun lawang boemi Elisa.
10 'Geus kitoe Elisa miwarang hidji djal-
ma ka andjeunna, mopojan kijeu: Geura
angkat, moedoe siram toedjoeh kali
dina tji Jordan, tangtoe daging andjeun
pipoeliheun deui, sarta andjeun bĕrĕsih.
11 'Dĕmi Naäman teh djadi bĕndoe; toe-
loej angkat, bari njaoer: Ih, panjana
kami, eta teh tangtoe ka loewar ka
kami, toeloej pingadĕgeun, bari njĕboet
padjĕnĕngan Pangeran Allahna; seug
ngoengkoelkeun pananganana ka ĕng-
12 gonna, bari ditjageurkeun leprana. 'Na-
ha ari tji Abana djeung tji Parpar,
waloengan Damsik, lain aloes alah ba-
tan sakabeh tjai Israil? naha kami lain
mĕnding mandi ka eta, toeloej bĕrĕsih?
Bral Naäman malik sarta angkat bari
13 bĕndoe. 'Sĕr abdi-abdina njalampeur-
keun, sarta mihatoer ka andjeunna,
kijeu pihatoerna: Noen, ama! manawi
eta nabi ka andjeun ngadawoeh pĕrka-
wis noe roegĕl, naha koe andjeun moal
dilampahkeun? geus soemawonna ari
nimbalan ka andjeun: Geura siram,
14 mangke bĕrĕsih! 'Toeloej bae moedoen,
pek neuleumkeun andjeun ka tji Jordan
toedjoeh kali, noeroetkeun lahiran pi-
warangan Allah teja; seug dagingna
poelih deui, sapĕrti daging boedak leu-
15 tik, sarta djadi bĕrĕsih. 'Tidinja moelih
deui ka piwarangan Allah, nja andjeunna
djeung sabaladna; toeloej dongkap, sarta
marĕk ka pajoeneunana, bari mihatoer:
Salĕrĕsna, abdi teh ajeuna geus tĕrang,
jen taja deui Allah di satoengkĕbing
boemi, kadjaba di Israil; doepi ajeuna,
moegi kĕrsa nampi pangabaktos ti abdi
16 gamparan. 'Ari walonanana: Dĕmi [g] djoe-
mĕnĕnging Pangeran, anoe diparĕk koe
kaoela di pajoeneunana! kaoela moal
rek nampa. Ari Naäman teh ngeukeu-
han ka andjeunna, soepaja ditampa, tapi
17 teu kĕrsaeun. 'Mihatoer Naäman: Ma-
nawi teu kĕrsa mah, moegi abdi gam-
paran dipasihan [h] taneuh momotaneun
doewa bigal; karantĕn abdi gamparan ka-
hareupna moal ngoerbankeun deui koer-
ban doeroekan atanapi koerban peuntji-
tan ka aällahan, salĕrĕsna sĕdja ngoer-
18 ban ka Pangeran.'Mĕnggahing ijeu sapĕr-
kawis Pangeran moegi ngahampoera ka
abdi gamparan: satijap-tijap djoeragan
abdi lĕbĕt ka imah Rimon, kĕrsa soe-
djoed di dinja, sarĕng andjeunna [i] na-
leukeum kana leungeun abdi, seug abdi
teh soedjoed dina imah Rimon, tijap-
tijap abdi soedjoed kitoe dina imah
Rimon, moegi-moegi Pangeran ngaham-
poera ka abdi gamparan dina pĕrkawis
19 eta. 'Ari lahiran Elisa ka Naäman:
Gĕura moelang bae sarta kasĕnangan.
Bral angkat ti andjeunna, meunang sa-
djongdjongan.

*a* 3 Moesa 13; Loek. 4:27. *b* p. 2:25. *c* p. 3:1. *d* 2 Sam. 13:31. *e* 5 Moesa 32:39. *f* 1 Radj. 20:7. *g* p. 3:14. *h* 2 Moesa 20:24. *i* p. 7:2, 17.

20 Pok Gehasi, gandek Elisa, piwara-
ngan Allah teja, ngomong sadjĕro atina:
Handjakal, djoeragan aing tadi ngahoe-
lag ka eta Naäman, oerang Sam teh, wĕt
teu njandak ti leungeunna anoe disang-
gakeun. Dĕmi djoemĕnĕnging Pangeran!

aing dek loempat njoesoel ka dinja, sarta
21 dek menta naon-naon ka eta. 'Sĕm-
proeng Gehasi ngoedag, njoesoel Na-
aman. Ana katingali koe Naäman, aja
noe loempat njoesoel ka andjeunna, gan-
tjang loengsoer tina kareta, mapag Geha-
22 si, bari mariksa: Koemaha, salamĕt? 'Ari
wangsoelanana: Bĕrkah, salamĕt; sim-
koering dipiwarang koe djoeragan oen-
djoekan kijeu: Hatoer oeninga, tjikeneh
pisan kaoela kadatangan doewa djalma
ngora ti pigoenoengan Epraim, kaäsoep
moerid nabi-nabi; moegi koe andjeun eta
dipaparin perak satalenta sarĕng doewa
23 pisalin. 'Saoer Naäman: Atoeh masing
daek nampa doewa talenta. Sarta Na-
aman ngeukeuhan ka Gehasi, bari meung-
keutan perak doewa talenta, diasoep-
keun kana doewa kandjoet, sarta ditam-
bah doewa pisalin; sok diselehkeun ka
doewa boedjang andjeunna; heug koe
eta toeloej dibawa ti heulaeun Gehasi.
24 'Barang datang kana pĕntjoet, top koe
Gehasi ditjokot tina leungeunna, sarta
diampihkeun ka djĕro boemi; ari eta doe-
wa djalma dititah balik, toeloej laleum-
25 pang. 'Dĕmi manehanana asoep, marĕk
ka djoeraganana. Toeloej koe Elisa dipa-
riksa: Mantas ti mana, Gehasi? Wang-
soelanana: Noen, abdi gamparan teu ka
26 mana-mana. 'Lahiran Elisa ka dinja:
Naha hate kami teu miloe, keur barang
eta djalma malik, toeroen ti karetana,
mapag ka maneh? karah ajeuna pioe-
soemeunana meunangkeun perak, djeung
meunangkeun papakean, kitoe deui kĕ-
bon djetoen djeung kĕbon anggoer, dom-
ba djeung sapi, sarta boedjang lalaki-
27 awewe? 'Manana kasakit lepra oeroet
Naäman teja pinapĕleun ka maneh
djeung ka toeroenan maneh salalang-
gĕngna. Toeloej bidjil ti pajoeneun Elisa,
[a] geus keuna kasakit lepra, ngĕplak sa-
pĕrti saldjoe. *a* 4 Moesa 12:10; 2 Bab. 26:12.

## PASAL 6.

Hidji waktoe moerid nabi-nabi aroen-
djoekan ka Elisa: Salĕrĕsna, [a] ĕng-
gon simkoering tjaritjing di pajoeneun
andjeun teh sĕsĕk, teu asoep sadajana.
2 'Madak aja idin, simkoering dek laleum-
pang ka tji Jordan, ngala balok ti dinja
hidji sewang, sĕdja njijeun ĕnggon di
dinja baris simkoering tjaritjing. Ari
3 lahiranana: Seg bae laleumpang. 'Pok sa-
oerang oendjoekan: Moegi kĕrsa angkat
sinarĕngan abdi-abdi gamparan. Ari la-
4 hiranana: Hade, kami dek miloe. 'Toe-
loej angkat njarĕngan ka maranehanana.
Ari geus darongkap ka tji Jordan, pek
5 pada motong kai. 'Aja hidji djalma noe-
war pibalokeun; mĕlĕsat beusina ragrag
kana tjai; heg sasambat, kijeu sam-
batna: Alah, djoeragan! karana eta teh
6 beunang ngindjeum. 'Dipariksa koe pi-
warangan Allah: Ka mana ragragna?
Ana geus noedoehkeun ĕnggonna ka
andjeunna, seug andjeunna ngeureut hidji
dahan, dialoengkeun ka lĕbah dinja;
7 seg beusina ngamboel. 'Toeloej ngala-
hir: Geura koe maneh handjatkeun! Pek
eta djalma njodorkeun leungeunna, di-
tjokot. *a* p. 4:38.
8 Hidji mangsa [a] radja Sam keur mĕ-
rangan ka Israil. Toeloej badami ka
mantri-mantrina, kijeu saoerna: Kami
sĕdja masanggrahan di ĕnggon anoe.
9 'Tidinja piwarangan Allah teh ngadjoe-
roengkeun ka radja Israil, mihatoer kijeu:
Mangka ijatna, oelah ngambah ka ĕng-
gon eta; karana oerang Sam rek nga-
10 barak di dinja. 'Gantjang radja Israil
ngoetoes ka eta ĕnggon, noe koe piwa-
rangan Allah dilahirkeun ka andjeunna
djeung dipepelingkeun ka andjeunna
teja, sarta prijatna di dinja; lain sakali
11 atawa doewa kali. 'Lila-lila radja Sam
hatena djengkeleun tina hal pĕrkara
kitoe; toeloej njaoer mantri-mantrina,
sarta pada dipariksa kijeu: Koemaha
maraneh moal moepoelihkeun ka kami,
anoe mana ti lĕbah oerang noe ngilonan
12 ka radja Israil? 'Ngawangsoel mantrina
saoerang: Lain kitoe, goesti sang radja!
sajaktosna Elisa, nja eta nabi noe di
Israil, mopojankeun ka radja Israil sa-
dajana kasaoeran, noe koe andjeun disa-
oerkeun di djĕro kamar andjeun koelĕm.
13 'Saoer radja: Geura laleumpang, tange-
nan ajana di mana; seg kami dek ni-
tahan, diala. Geus kitoe aja noe ngoe-
ninga ka radja, pioendjoekna: Soemoe-
14 hoen, ajana di nagara Dotan. 'Toeloej
radja nitahan ka dinja koeda, djeung
kareta, sarta balad rosa pisan; ari da-
ratangna ti peuting, sarta ngalingkoeng
15 eta nagara. 'Dĕmi [b] gandek piwarangan
Allah hoedang isoek-isoek, seug ka

loewar; doemadakan, aja balad ngarijoeng
nagara, sarta koeda djeung kareta. Toe-
loej gandekna oendjoekan ka andjeunna:
Alah, djoeragan! koemaha nja pilam-
16 paheun? 'Lahiranana: [c] Montong sijeun-
sijeun; karana noe njarĕngan ka oerang
loba ti batan noe ngareudjeungan ka
17 eta. 'Tidinja Elisa nĕnĕda, kijeu panĕ-
dana: Noen, Pangeran! moegi beunta-
keun panonna, sina nendjo. Ladjĕng koe
Pangeran panon gandek teh dibeunta-
keun, seg nendjo; doemadakan, goenoeng
teh pinoeh koe [d] koeda seuneu djeung
18 kareta seuneu sakoeriling Elisa. 'Geus
kitoe balad teja toeroen moeroe an-
djeunna; toeloej Elisa nĕnĕda ka Pange-
ran, kijeu panĕdana: Moegi eta djalma-
djalma digĕboeg, diboetakeun. Ladjĕng
koe Pangeran [e] pada digĕboeg, diboeta-
19 keun, tĕroes sapioendjoek Elisa. 'Pok Elisa
ngalahir ka eta djalma-djalma: Lain ijeu
djalanna, sarta lain ijeu nagarana; geura
pada noetoerkeun ka kaoela, dek dian-
teurkeun ka djalma noe ditejangan koe
maraneh. Toeloej koe andjeunna dian-
20 teurkeun ka Samaria. 'Ari geus kitoe,
barang daratang ka Samaria, toeloej
Elisa oendjoekan: Noen, Pangeran! moegi
beuntakeun panon ijeu djalma-djalma,
sina narendjo. Seug koe Pangeran pa-
nonna dibareuntakeun, braj pada nendjo;
21 sihoreng aja di tĕngah Samaria. 'Barang
katingali koe radja Israil, pok naros ka
Elisa: Koemaha, ama! koedoe koe ka-
oela disabĕtan? koedoe koe kaoela di-
22 sabĕtan? 'Walonanana: Montong disa-
bĕtan; karah andjeun rek njabĕtan ka
noe beunang andjeun ngadjarah lanta-
ran pĕdang andjeun atawa lantaran
gondewa andjeun? [f] anggoer soegoehan
roti djeung tjai, sina njaratoe-nginoem,
sarta toeloej maroelang ka djoeraga-
23 nana. 'Toeloej radja teh hadjat ka da-
rinja, rosa katjida hadjatna; prak nja-
ratoe-nginoem, bari toeloej koe radja
didjoeroeng lakoe; bral maroelang ka
djoeraganana. Ti mangsa eta taja deui
barisan Sam asoep ka tanah Israil.

*a* 1 Radj. 20 : 1. *b* p. 5 : 20. *c* 2 Bab. 32 : 7. *d* p. 2 : 11. *e* 1 Moesa 19 : 11. *f* Sil. 25 : 21.

24 Ari sanggeusna ti dinja, [a] hidji mangsa
Benhadad, radja Sam, ngoempoelkeun
sawadya-baladna; bral indit, toeloej
25 ngĕpoeng nagara Samaria. 'Ari geus
kitoe, [b] di Samaria patjĕklik rosa ka-
tjida; karana, saĕnjana, ngĕpoengna eta
nagara datang ka sahidji hoeloe kalde
pajoe dalapan poeloeh perak, djeung
saparapat kab tai djapati pajoe lima
26 perak. 'Hidji waktoe radja Israil keur
ngadjadjah dina loehoer koeta; toeloej
aja hidji awewe sasambat ka andjeunna,
kijeu sambatna: Noen, goesti sang radja!
27 moegi noeloengan. 'Walonanana: Pa-
ngeran teu noeloeng ka maneh; ti mana
kami nja pinoeloengeun ka maneh? soe-
gan ti pangirikan, atawa ti pamĕrĕsan
28 anggoer? 'Ngalahir deui radja ka dinja:
Maneh aja naon? Ari wangsoelanana:
Noen, eta awewe ngomong ka koering:
[c] Bikeun anak maneh, oerang hakan poë
ijeu; ari isoekan oerang hakan anak
29 dewek. 'Heug koering ngoeloeb anak
koering, kop dihakan koe koering doe-
waän; dĕmi isoekna koering ngomong
ka dinja: Geura bikeun anak maneh,
oerang hakan: wĕt anakna koe maneha-
30 nana disoempoetkeun. 'Dĕmi geus kitoe,
barang radja geus ngareungeu pioen-
djoek eta awewe, [d] seug andjeunna njo-
soëk panganggona, keur andjeunna nga-
djadjah dina loehoer koeta; katendjo
koe djalma-djalma, doemadakan, [e] sali-
31 rana nganggo karoeng ti djĕro. 'Pok
radja ngalahir: [f] Kami nĕda koe Allah
didamĕl kijeu sarta diwoewoehan kijeu,
oepama hoeloe Elisa anak Sapat poë
32 ijeu tĕtĕp dina awakna! 'Harita Elisa
keur tjalik di djĕro boemina, sarta para
kokolot tjaralik di andjeunna. Toeloej
radja ngoetoes hidji djalma ti pajoe-
neunana; tatapi samemeh oetoesan teh
datang ka Elisa, andjeunna ngalahir ka
para kokolot: Naha koe sarampejan
katendjo, jen eta anak toekang maehan
teh nitahan baris nilas sirah kaoela?
sing hade-hade, ana datang oetoesan
teh peundeutkeun panto, sarta tahan
koe panto; naha keresek soekoe djoera-
33 ganana lain ti pandeurieunana? 'Sabot
Elisa keur ngalahir keneh ka darinja,
beh oetoesan teh datang, moeroe an-
djeunna; ari saoer radja: Saĕnjana, ka-
tjilakaän sakijeu teh ti Pangeran; pina-
oneun kami ngarĕp-ngarĕp keneh ka Pa-
ngeran?

*a* 1 Radj. 20 : 1. *b* 1 Radj. 18 : 2. *c* 3 Moesa 26 : 29; 5 Moesa 28 : 53. *d* p. 5 : 7. *e* 1 Radj. 21 : 27. *f* 1 Radj. 19 : 2.

## PASAL 7.

Ngalahir Elisa: Geura darengekeun pangandika Pangeran: Kijeu timbalan Pangeran: Isoekan wajah kiwari [a] satakĕr tipoeng lĕmĕs harga sasekel, djeung doewa takĕr gandroeng harga sasekel,
2 dina lawang Samaria. 'Ngadjawab satrija, [b] noe koe radja ditaleukeuman leungeunna, kijeu djawabna ka piwarangan Allah: Amboe-amboe, masih Pangeran ngadamĕl djandela di langit oge, karah bisa djadi eta pĕrkara? Lahir Elisa: Masing njaho, bakal katendjo koe sampejan koe panon sorangan, tapi sampejan moal koengsi ngahakan eta.

*a* p. 6 : 25. *b* p. 5 : 18.

3 Aja opat djalma noe boga kasakit lepra [a] di hareupeun lawang nagara; pok ngaromong batoer pada batoer: Keur nahaon oerang tjaritjing di dijeu tĕpi ka
4 oerang paraeh? 'Ari dek ngaromong: Hajoe, oerang asoep ka nagara: da di nagara teh patjĕklik, tangtoe oerang tereh paeh di dinja; ari dek tjaritjing di dijeu, tangtoe oerang kitoe keneh tereh paeh; mana ajeuna, hajoe, oerang anggoer mitjeun maneh ka pasanggrahan oerang Sam; oepama oerang koe eta dihiroepan, nja oerang hiroep; oepama oerang koe eta dipaehan, nja
5 oerang paeh. 'Toeloej darangdan sareupna, sĕdja asoep ka pasanggrahan oerang Sam. Ana daratang ka toengtoeng pasanggrahan oerang Sam, doemadakan, di dinja taja djalma hidji-hidji
6 atjan. 'Ari noe matak kitoe, koe Goesti diparĕngkeun wadya-balad Sam [b] ngadenge goeroedoeg kareta djeung goeroedoeg koeda, sora balad gĕde; heug ngaromong batoer pada batoer: Amboe-amboe, radja Israil ngoelikeun ka radja-radja oerang Het djeung ka radja-radja oerang Mĕsir tina hal oerang, soepaja
7 datang ngaroeroeg ka oerang. 'Pakĕpoek oerang Sam darangdan, seug kalaboer sareupna, sarta naringgalkeun himahna, koedana djeung kaldena, nja eta pasanggrahan sakoemaha ajana;
8 boer kalaboer koe karana patina. 'Mangsa eta djalma noe lalepra teh geus daratang ka toengtoeng pasanggrahan, boes arasoep kana hidji himah, seg njaratoe-nginoem; sarta njarokotan ti dinja ĕmas-perak djeung papakean, bral laleumpang, disaroempoetkeun; toeloej baralik deui, arasoep ka himah sedjen, njarokotan deui ti dinja; bral laleum-
9 pang, disaroempoetkeun deui. 'Geus kitoe ngaromong batoer pada batoer: Oerang hanteu bĕnĕr nja lampah; poë ijeu estoe poë bedja kaboengahan, karikari oerang rarepeh; ari oerang ngadago tĕpi ka braj beurang mah, tangtoe oerang kapanggih koe siksaän; mana ajeuna, hajoe, oerang leumpang, ngoeninga
10 ka gĕdong radja. 'Ari geus daratang, [c] toeloej ngagĕro ka noe toenggoe lawang nagara, sarta pada poepoelih ka dinja, kijeu pokna: Koela tadi daratang ka pasanggrahan oerang Sam; doemadakan, di dinja euweuh djalma hidji-hidji atjan, sarta taja pisan sora manoesa; aja soteh koeda ditjarangtjang, djeung kalde ditjarangtjang, sarta himah-himah, sakoe-
11 maha ajana tadi. 'Toeloej eta njĕloekan batoer toenggoe lawang; seug eta pada ngoeninga ka gĕdong radja, ka djĕro.
12 'Gantjang radja tanghi peuting keneh, sarta ngalahir ka mantri-mantrina: Kami dek mere njaho ka maraneh, anoe koe oerang Sam dilampahkeun ka oerang: geus pada njahoëun, [d] jen oerang keur langlajeuseun, noe matak boedal ti pasanggrahan, njoempoet di tĕgal, pikirna: Lamoen eta baridjil ti nagara, dek ditarangkĕp hiroep-hiroep, bari oe-
13 rang seug aboes ka nagara. 'Ngawangsoel mantrina saoerang, kijeu wangsoelna: Mangga njandak koeda lima siki tina sesa koeda noe kantoen di djĕro nagri; salĕrĕsna, eta teh sapĕrtos salobana oerang Israil anoe kantoen di djĕro nagri; salĕrĕsna, eta teh sapĕrtos salobana oerang Israil anoe geus sirna;
14 sae eta ijangkeun, tangenan. 'Tidinja njarokot doewa kareta sarta dikoedaän; seug koe radja dipiwarang njoesoel wadya-balad Sam; ari parentahna: Geura
15 laleumpang, tangenan! 'Bral laleumpang, njaroesoel oerang Sam, tĕpi ka tji Jordan; doemadakan, sapandjang djalan pinoeh koe papakean djeung paparabotan, noe geus dipitjeunan koe oerang Sam dina keur raroesoehna. Heg oetoesan teh baralik deui, sarta ngoeninga
16 ka radja. 'Toeloej djalma-djalma rijab, sarta pada ngarajahan pasanggrahan

oerang Sam. Dĕmi geus kitoe, satakĕr
tipoeng lĕmĕs harga sasekel, sarta doe-
wa takĕr gandroeng harga sasekel; geus
17 boekti pangandika Pangeran teja. 'Ari
satrija, noe koe radja ditaleukeuman
leungeunna teja, koe radja ditjangki-
ngan ngadjaga lawang nagara; toeloej
katintjakan koe djalma-djalma dina la-
wang, hos paeh, sakoemaha lahiran
piwarangan Allah, noe koe andjeunna
dilahirkeun basa radja loengsoer ka
18 andjeunna teja. 'Djadi geus boekti sapi-
lahir piwarangan Allah ka radja, anoe
kijeu teja: Doewa takĕr gandroeng harga
sasekel, sarta satakĕr tipoeng lĕmĕs
harga sasekel, isoekan wajah kiwari,
19 dina lawang Samaria. 'Ari satrija teja
ngadjawab ka piwarangan Allah, kijeu
djawabna: Amboe-amboe, masih Pange-
ran ngadamĕl djandela di langit ge, ka-
rah bisa djadi eta pĕrkara? Dĕmi la-
hirna: Masing njaho, bakal katendjo koe
sampejan koe panon sorangan, tapi sam-
20 pejan moal koengsi ngahakan eta. 'Djadi
geus boekti ka dinja kitoe; da katin-
tjakan koe djalma-djalma dina lawang,
toeloej paeh. *a* 3 Moesa 13 : 46. *b* p. 6 : 17; 19 : 7.
*c* 2 Sam. 18 : 26. *d* p. 6 : 25.

PASAL 8.

Hidji waktoe Elisa ngalahir ka istri,
[a] noe poetrana koe andjeunna dihi-
roepkeun teja, kijeu lahirna: Geura dang-
dan, toeloej leumpang, nja njai sarta
saeusi-imah njai; moedoe ngoembara di
mana bae kasoeka njai ngoembara;
karana Pangeran ngĕrsakeun aja pa-
tjĕklik, ĕngke ge datang kana tanah,
2 [b] pililaeunana toedjoeh taoen. 'Prak istri
teh dangdan, sarta ngalampahkeun sa-
lahiran piwarangan Allah; bral leum-
pang, nja dirina sarta saeusi-boemina;
toeloej ngoembara di tanah oerang
3 Pĕlisti, toedjoeh taoen lilana. 'Dĕmi
geus kitoe, satoetoep eta toedjoeh taoen,
seug istri teh moelang ti tanah oerang
Pĕlisti; toeloej indit, sĕdja sasambat
ka radja, njoehoenkeun boemina djeung
4 lahanna. 'Kalĕrĕsan radja keur misaoer
ka Gehasi, gandek piwarangan Allah
teja, saoerna: Tjik, tjaritakeun ka kami
sakabeh noe araheng, noe geus didamĕl
5 koe Elisa. 'Dĕmi geus kitoe, eukeur
manehanana njaritakeun ka radja pĕr-
kara Elisa ngahiroepkeun anoe paeh
teja, doemadakan, eta istri, noe poetrana
dihiroepkeun teh, pok sasambat ka radja
tina hal boemina djeung tina hal la-
hanna. Oendjoekan Gehasi: Noen, goesti
sang radja! nja eta istrina, sarĕng nja
eta poetrana noe dihiroepkeun koe Elisa
6 teja. 'Seug radja mariksa ka eta istri;
toeloej njarita ka radja. Tidinja istri
teh koe radja dibahanan hidji ponggawa,
ari parentahna: Poelangkeun sabobo-
gaänana, sarta djeung sakabeh hasil
lahanna, ti poëan eta ninggalkeun tanah
tĕpi ka ajeuna. *a* p. 4 : 35. *b* 1 Moesa 41 : 30.
7 Hidji mangsa Elisa soemping [a] ka
Damsik; harita Benhadad, radja Sam,
keur teu damang. Aja noe ngoeninga
ka radja, kijeu pioendjoekna: Noen, pi-
warangan Allah teja soemping ka dijeu.
8 'Toeloej radja marentah ka Hasael:
[b] Maneh geura leumpang, nĕpangan pi-
warangan Allah, sarta koedoe mawa
pangabakti; seg koedoe naros ka Pa-
ngeran koe lantaran andjeunna, kijeu
nja pok: [c] Kaoela pimĕnjateun deui tina
9 kasakit kaoela, atawa moal? 'Bral Ha-
sael leumpang, nĕpangan Elisa, sarta
mawa pangabakti, nja eta saroepaning
barang Damsik noe araloes, momotan
opat poeloeh onta; toeloej datang, sarta
marĕk ka pajoeneunana, bari mihatoer
kijeu: Simkoering dipiwarang ka an-
djeun koe toewang poetra Benhadad,
radja Sam, sĕdjana naros kijeu: Kaoela
pimĕnjateun deui tina kasakit kaoela,
10 atawa moal? 'Walonan Elisa ka Hasael:
Geura moelang, popojankeun ka radja:
Andjeun tangtoe mĕnjat deui; padahal
kaoela koe Pangeran geus dipintonan,
11 jen andjeunna tangtoe maot. 'Sarta
Elisa nagĕnkeun pameunteuna, diteu-
teup datang ka eraeun, bari seug na-
12 ngis piwarangan Allah teh. 'Pioendjoek
Hasael: Koe naon djoeragan noe mawi
nangis? Walonanana: Sabab kaoela njaho
[d] katjilakaän, noe koe sampejan mĕngke
dilampahkeun ka oerang Israil; ĕng-
gonna noe rareugreug koe sampejan
bakal dihoeroean koe seuneu, baroe-
djangna koe sampejan bakal dipeun-
tjitan koe pĕdang, baroedakna koe sam-
pejan [e] bakal dirĕmoekkeun, sarta awe-
wena noe rareuneuh koe sampejan [f]
13 bakal dibĕdelan. 'Pioendjoek Hasael:

Tapi nahaon abdi gamparan, [g] noe sa-
pĕrtos andjing, jen bade milampah pĕr-
kawis noe sakitoe gĕdena? Ari lahiran
Elisa: [h] Kaoela koe Pangeran geus di-
pintonan, sampejan bakal djadi radja
14 Sam. 'Toeloej Hasael moelang ti Elisa;
ari geus dongkap ka djoeraganana, seug
dipariksa: Koemaha kasaoeran Elisa ka
maneh? Wangsoelna: Lahiranana ka
koering: Andjeun kantĕnan mĕnjat deui.
15 'Ari geus kitoe, isoekna seug Hasael
njokot hidji kampoeh, dilĕlĕpkeun kana
tjai, pek diroengkoepkeun kana raraj
radja, toeloej maot; sarta Hasael noe
ngaganti djadi radja. *a* 1 Radj. 19 : 15.
*b* 1 Radj. 14 : 3. *c* p. 1 : 2. *d* p. 10 : 32; 12 : 17;
13 : 7. *e* Djab. 137 : 9. *f* p. 15 : 16. *g* 1 Sam. 24 : 15.
*h* 1 Radj. 19 : 15.

16 Mangsa kalima taoenna [a] Joram poe-
tra Ahab teja djoemĕnĕng radja Israil,
eukeur Josapat djoemĕnĕng radja Joeda,
harita Joram, poetra Josapat, radja
17 Joeda, djadi radja. 'Oemoer Joram keur
mangsa djadi radja teh tiloe poeloeh
doewa taoen, sarta dalapan taoen nga-
18 radjaänana di Jĕroesalem. 'Dĕmi Joram
teh ngalakonan djalan radja-radja Israil,
[b] sakoemaha lalampahan bangsa Ahab
bae; wantoe geureuhaän ka poetra Ahab;
djadi andjeunna milampah noe goreng
19 di pajoeneun Pangeran. 'Tatapi Pange-
ran teu kĕrsaeun ngaroeksakkeun Joeda,
koe karana Dawoed abdina, sakoemaha
timbalanana ka Dawoed, [c] kĕrsa ma-
parin damar ka andjeunna dina poetra-
20 poetoena sapapandjangna. 'Keur djaman
Joram [d] oerang Edom moengkir ti ba-
wah kawasa Joeda; malah aja noe
koe oerang Edom didjĕnĕngkeun radja,
21 njangking ka maranehanana. 'Tidinja
Joram angkat ka Sair, njandak sakabeh
kareta; geus kitoe andjeunna dangdan
ti peuting, pek njabĕtan oerang Edom
anoe sakoeriling andjeunna, sarta djeung
kapala-kapala kareta; boer djalma-djal-
22 ma kalaboer sahimah-sahimahna. 'Pa-
randene oerang Edom moengkir bae ti
bawah kawasa Joeda tĕpi ka mangsa
ajeuna. Tidinja Libna kitoe deui moeng-
23 kir, dina mangsa eta keneh. -'Ari tjarijos
Joram salijan ti eta, djeung sadajana
lalampahanana, saĕnjana kaoengĕlkeun
dina kitab babad para radja Joeda.
24 'Toeloej [e] Joram koelĕm reudjeung
karoehoenna, sarta dikoerĕbkeun ka ka-
roehoenna di dajeuh Dawoed; ari Ahasia
poetrana noe ngaganti djadi radja.
*a* p. 1 : 17; 2 Bab. 21. *b* 1 Radj. 16 : 33. *c* 1 Radj.
11 : 36. *d* 1 Moesa 27 : 40. *e* 2 Bab. 21 : 19.

25 Mangsa kadoewa-wĕlas taoenna Jo-
ram poetra Ahab teja djoemĕnĕng radja
Israil, [a] harita Ahasia poetra Joram,
26 radja Joeda, djadi radja. 'Oemoer Ahasia
keur mangsa djadi radja teh doewa
likoer taoen, sarta sataoen ngaradja-
anana di Jĕroesalem; ari djĕnĕngan iboe-
na Atalja, poetra Omri, anoe radja Israil
27 teja.'Dĕmi Ahasia teh ngalakonan djalan
bangsa Ahab, sarta milampah noe go-
reng di pajoeneun Pangeran, satjara
bangsa Ahab; wantoe babarajaän djeung
28 bangsa Ahab. 'Tidinja angkat reudjeung
Joram poetra Ahab, mĕrangan ka Ha-
sael, radja Sam, [b] di Ramot bilangan Gilad
teja. Toeloej Joram keuna raheut koe
29 oerang Sam. 'Gantjang radja Joram
moelih, [c] soepaja andjeunna dilandongan
di Jisrel, tina raraheut, asal andjeunna
dikadek koe oerang Sam di Ramah,
keur mĕrangan ka Hasael, radja Sam
teja. Toeloej Ahasia poetra Joram, radja
Joeda teja, ngalajad ka Joram poetra
Ahab, ka Jisrel, pedah eta teu damang.
*a* 2 Bab. 22. *b* 1 Radj. 22 : 4. *c* p. 9 : 15.

## PASAL 9.

Mangsa eta nabi Elisa njaoer moerid
nabi-nabi saoerang, sarta diparentah
kijeu: [a] Geura disaboek tjangkeng ma-
neh, sarta bawa ijeu [b] kĕlĕnting dieusi
minjak, toeloej leumpang [c] ka Ramot
2 bilangan Gilad.'Ari geus datang ka dinja,
maneh di dinja koedoe nendjoan Jehoe,
poetra Josapat, anoe poetra Nimsi; toe-
loej asoep, sina indit ti tĕngah kantja-
kantjana, sarta koe maneh bawa njing-
3 koer ka kamar noe pangdjĕrona. 'Seug
kĕlĕnting minjak teh koe maneh tjĕkĕl,
sarta koetjoerkeun ka sirahna, bari mo-
pojan: [d] Kijeu timbalan Pangeran: Ma-
neh koe kami diminjakan, diangkat ra-
dja, njĕkĕl Israil. Toeloej boekakeun
panto, bari seug ngabĕtjir; poma oelah
4 lĕlĕngen. 'Bral eta boedjang, nja eta
gandek nabi, leumpang ka Ramot bi-
5 langan Gilad. 'Barang datang, kabĕnĕ-
ran para kapala balad keur tjalik nga-
rijoeng. Pok boedjang teh mihatoer:

Eh kapala! kaoela aja pihatoereun ka
andjeun. Saoer Jehoe: Ka noe mana
kaoela sakabeh? Wangsoelna: Nja ka
6 andjeun, kapala! 'Neut Jehoe indit, sarta
asoep ka djĕro imah; pek koe boedjang
minjak teh dikoetjoerkeun ka sirahna,
bari mihatoer: Kijeu timbalan Pangeran,
Allah Israil: Maneh koe kami diminja-
kan, diangkat radja, njĕkĕl oemat Pa-
7 ngeran, nja njĕkĕl Israil. 'Sarta maneh
koedoe maehan bangsa Ahab, djoeragan
maneh, soepaja kami malĕs [e] gĕtih abdi-
abdi kami, nja eta nabi-nabi, kitoe deui
gĕtih sakabeh abdi Pangeran, noe di-
8 koetjoerkeun koe Isebel. 'Karana sa-
bangsa Ahab koedoe digĕmpoer; sarta
kami rek ngabasmi ahli Ahab noe lalaki,
9 [f] boh koering, boh menak di Israil. 'Ari
bangsa Ahab [g] koe kami rek disaroe-
wakeun djeung bangsa Jarobam anak
Nĕbat, sarta djeung bangsa Baäsa anak
10 Ahia teja. 'Djeung deui Isebel bakal
dihakan andjing dina bilangan Jisrel,
sarta moal aja noe ngoeboer. Toeloej
boedjang teh moekakeun panto, bari
seug ngabĕtjir.

*a* p. 4 : 29. *b* 1 Sam. 10 : 1. *c* p. 8 : 29. *d* 1 Radj. 19 : 16. *e* 1 Radj. 19 : 10. *f* 1 Radj. 14 : 10. *g* 1 Radj. 21 : 22.

11 Tidinja Jehoe ka loewar ka abdi-abdi
djoeraganana. Aja noe nanja ka andjeun-
na: [a] Koemaha, salamĕt? dek naon si
gelo teh datang ka sampejan? Walona-
nana ka darinja: Apan sampejan geus
pada oeninga djalmana djeung basana.
12 'Dĕmi salaoerna: Ah, malsoe; tjik, tjari-
joskeun ka kaoela sadaja. Walonanana:
Kijeu-kijeu kasaoeranana ka kaoela, sa-
oerna: Kijeu timbalan Pangeran: Maneh
koe kami diminjakan, diangkat radja,
13 njĕkĕl Israil. 'Gĕsat-gĕsoet pada njokot
badjoe sorangan, sok disasarapkeun ka
andjeunna, kana oempakan boeligir;
sarta narijoep sangkakala, bari ngaro-
14 mong: Jehoe djoemĕnĕng radja! 'Djadi
Jehoe, poetra Josapat, anoe poetra Nimsi
teh, sakait ngamoesoeh ka Joram. (Ari
Joram teja keur ngadjaga di Ramot bila-
ngan Gilad, nja andjeunna djeung sabala
15 Israil, tina sabab Hasael, radja Sam; 'ta-
tapi radja Joram [b] geus moelih, soepaja
dilandongan di Jisrel, tina raraheut, asal
andjeunna dikadek koe oerang Sam,
keur mĕrangan ka Hasael, radja Sam
teja.) Pok Jehoe misaoer: Oepama
katĕroesan koe manah sadaja, oelah aja
noe minggat, bidjil ti nagara, leumpang
16 bebedja di Jisrel. 'Tjat Jehoe toenggang
kareta, toeloej angkat ka Jisrel; karana
Joram ebog di dinja. Sarta Ahasia, ra-
dja Joeda, geus soemping ngalajad ka
17 Joram. 'Ari [c] noe kĕmit keur nangtoeng
dina papanggoengan di Jisrel; beh nen-
djo Jehoe saäleutanana keur moeroe-
boel; pok oendjoekan: Koering nendjo
aleutan. Marentah Joram: Geura njokot
toekang toempak koeda saoerang, titah
mapagkeun, djeung sina nanjakeun sa-
18 lamĕt hanteuna. 'Sĕmproeng hidji toe-
kang toempak koeda mapagkeun Jehoe;
toeloej mihatoer: Kijeu timbalan radja:
Koemaha, salamĕt? Ngawalon Jehoe:
Dek naon maneh nanjakeun salamĕt?
geura malik, toetoerkeun kami! Seg noe
kĕmit teh ngoeninga, kijeu pioendjoekna:
Soemoehoen, piwarangan teh geus dong-
kap ka darinja, nanging hanteu wang-
19 soel. 'Gantjang radja ngijangkeun deui
hidji toekang toempak koeda; sadatang-
na ka darinja, pok mihatoer: Kijeu tim-
balan radja: Koemaha, salamĕt? Nga-
walon Jehoe: Dek naon maneh nanja-
keun salamĕt? geura malik, toetoerkeun
20 kami! 'Seg noe kĕmit teh ngoeninga,
kijeu pioendjoekna: Soemoehoen, geus
dongkap ka darinja, nanging hanteu
wangsoel; sarĕng ari loempatna siga
loempat Jehoe poetra Nimsi, karantĕn
21 loempatna kawas noe gelo. 'Parentah
Joram: Geura pasang! Prak dipasang
karetana. Djol Joram, radja Israil, bi-
djil djeung Ahasia, radja Joeda, pada
toenggang kareta pribadi; ari baridjil-
na mapagkeun Jehoe; prok patĕpang
[d] pĕlĕbah lahan Nabot, oerang Jisrel
22 teja. 'Dĕmi geus kitoe, barang Joram
ningali Jehoe, pok mariksa: Eh Jehoe!
koemaha, salamĕt? Walonanana: Koe-
maha rek salamĕt, salilana djinahna
Isebel, indoeng maneh, djeung sihirna
23 sakitoe rarosa? 'Gantjang Joram malik-
keun, seug kaboer, bari misaoer ka Aha-
24 sia: Hijanat eta teh, Ahasia! 'Dĕmi Jehoe
ngageuwat njĕkĕl gondewa, pek Joram
dipanah, keuna antara walikatna; ari
djamparingna bidjil tina manahna, sarta
Joram ngarampoejoek dina karetana.
25 'Misaoer Jehoe ka Bidkar, nja eta hidji
satrija andjeunna: Djoengdjoengkeun,

sarta pitjeun eta kana loewoekan lahan
Nabot, oerang Jisrel teja; karana ingĕt-
keun, basa kaoela djeung sampejan
taroempak koeda ngarendeng, ngiring
Ahab bapana teja, [e] harita eta teh koe
Pangeran ditoempangan momotan kijeu:
26 'Saĕnja-ĕnjana, gĕtih Nabot djeung gĕtih
anak-anakna koe kami kamari katingali,
soer pangandika Pangeran; sarta mĕng-
ke kami malĕs ka maneh nja dina ijeu
lahan pisan, soer pangandika Pangeran.
Mana ajeuna djoengdjoengkeun, sarta
pitjeun ka eta loewoekan, ngaboekti-
27 keun pangandika Pangeran. 'Barang ka-
tingali koe Ahasia, radja Joeda, [f] seug
kaboer, djalan ka gĕdong taman. Dĕmi
Jehoe ngoedag njoesoel andjeunna, bari
marentah: Eta oge koedoe panah dina
kareta. [Heug keuna] dina tandjakan
Goer, anoe di lĕbah Jiblam; ari kaboerna
28 ka Mĕgido, toeloej maot di dinja. 'Seug
koe abdi-abdina dibawa ka Jĕroesalem
dina kareta, toeloej dikoerĕbkeun kana
koeboeranana di dajeuh Dawoed, diri-
29 joengkeun ka karoehoenna. 'Ari Ahasia
teja djadina radja njangking Joeda teh
[g] mĕnĕran kasawĕlas taoenna djoemĕ-
nĕng Joram poetra Ahab teja.

*a* p. 5 : 21. *b* p. 8 : 29. *c* 2 Sam. 18 : 24. *d* 1 Radj 21:1. *e* 1 Radj. 21:19. *f* 2 Bab. 22:9. *g* p. 8:25.

30 Tidinja Jehoe soemping ka Jisrel. Ba-
rang Isebel geus meunang bedja, nga-
geuwat panonna disipat djeung sirahna
dipapantĕs; toeloej nĕmpo tina djan-
31 dela. 'Ana Jehoe geus asoep tina lawang,
pok Isebel nanja: Eh [a] Simri, noe mae-
han djoeraganana! koemaha, salamĕt?
32 'Ret Jehoe tjĕngkat kana djandela, bari
njaoer: Saha noe miloe ka kami? saha?
Aja doewa tiloe ponggawa narĕmpo ka
33 andjeunna. 'Saoer Jehoe: Eta geura
tinggangkeun! Pek ditinggangkeun; ari
gĕtihna njeret kana tembok djeung kana
34 koeda; seug ditintjakan. 'Toeloej Jehoe
asoep, sarta dahar-leueut; geus kitoe
marentah: Geura pada nejang eta awe-
we noe disapa teh, toeloej koeboer sa-
35 kali; [b] karana anak radja eta teh. 'Seg
laleumpang, dek dikoeboer; bĕt taja noe
kapanggih ngan tangkorekna, djeung
doewa soekoena, sarta doewa dampal
36 leungeunna. 'Tidinja baralik sarta ngoe-
ninga ka Jehoe; ari saoerna: Nja eta
pangandika Pangeran, noe koe andjeunna
diandikakeun koe lantaran Elias, oerang
Tisbe, abdina; kijeu pangandikana: [c]
Awak Isebel bakal dihakan andjing dina
37 bilangan Jisrel, 'sarta majit Isebel ba-
kal saibarat gĕmoek dina tonggong ta-
neuh, dina bilangan Jisrel; moal aja
noe ngomong: Nja ijeu Isebel.

*a* 1 Radj. 16:18. *b* 1 Radj. 16:31. *c* 1 Radj. 21 : 23.

## PASAL 10.

Ari Ahab kagoengan [a] toedjoeh poe-
loeh poetra lalaki, arajana di Sama-
ria. Toeloej Jehoe ngadamĕl sĕrat, sarta
dikintoenkeun ka Samaria, ka para ka-
pala Jisrel, nja eta ka para kokolot,
djeung ka sakoer noe ngasoeh eta poe-
2 tra-poetra Ahab; kijeu oengĕlna: 'Ari
ajeuna, samangsa ijeu soerat datang ka
maraneh, sarehna maraneh kaäjaän koe
anak-anak djoeragan maraneh, kitoe
deui maraneh kaäjaän kareta djeung
koeda, toer aja di nagara reugreug, sarta
3 soegih pakarang: 'noe matak maraneh
geura alak-ilik, milih anak djoeragan
maraneh noe panghadena nja pangoe-
tamana, dijoekkeun dina korsi bapana,
bari seg koe maraneh pangmĕrangkeun
4 bangsa djoeragan maraneh. 'Dĕmi eta
pada sijeuneun kabina-bina, sarta nga-
romong: Geuning, [b] eta doewa radja
hanteu tahan di hareupeunana; koemaha
5 oerang nja pitahaneun? 'Tidinja anoe
njangking gĕdong, sarta noe njangking
nagara, kitoe deui para kokolot, sarta
sakoer noe ngasoeh poetra teja, nga-
djoeroengkeun ka Jehoe, pihatoerna: Sim-
koering sadaja soemĕdja ngabdi ka an-
djeun, sarĕng soemĕdja ngalampahkeun
saniskantĕn noe koe andjeun bade di-
parentahkeun ka simkoering; hanteu
nijat simkoering teh ngadjadikeun radja;
soemangga, pidamĕl anoe pisaeëun koe
6 pangraos andjeun. 'Tidinja Jehoe mindo
njĕratan ka darinja, kijeu oengĕlna: Oe-
pama ĕnja maraneh sĕdja ngabdi ka
kami, sarta sĕdja noeroet ka parentah
kami, koedoe njarokot hoeloe eta djal-
ma, nja eta anak-anak djoeragan ma-
raneh, seug koedoe ngadareuheus ka
kami isoekan wajah kiwari, ka Jisrel. -
Dĕmi poetra radja noe toedjoeh poeloeh
teh arajana di sakoer gĕgĕden nagara
7 eta, anoe ngagĕdean inja. 'Ari geus kitoe,

sadatangna eta soerat ka maranehana-
na, seug njarokot eta poetra-poetra
radja, [c] pek dipeuntjitan, toedjoeh poe-
loeh djalma; ari sirah-sirahna diwada-
han koe karandjang, bari toeloej diki-
8 rimkeun ka Jehoe, ka Jisrel. 'Hol aja
hidji oetoesan, ngoeninga ka Jehoe, ki-
jeu pioendjoekna: Noen, aja noe nga-
bantoen sirah poetra-poetra radja teja.
Ari parentahna: Teundeun hareupeun
lawang nagara, tĕpi ka isoek; djijeun doe-
9 wa toempoekan. 'Ari geus kitoe, isoekna
andjeunna ka loewar, toeloej ngadĕg,
bari misaoer ka sakabeh djalma-djalma:
Maraneh teh adil; saĕnjana, kami teh
sakait ngamoesoeh ka djoeragan kami,
sarta koe kami dipaehan; dĕmi noe nja-
10 bĕt ijeu sakabeh teh saha? 'Mana sing
kanjahokeun koe maraneh, jen sakoer
pangandika Pangeran, anoe koe Pange-
ran diandikakeun hal bangsa Ahab teja,
[d] hidji ge taja noe pĕtjat kana taneuh;
satĕgĕsna Pangeran geus ngadamĕl sa-
koer noe koe andjeunna diandikakeun
11 koe lantaran Elias abdina. 'Sarta koe
Jehoe disabĕtan sakabeh ahli Ahab anoe
kari di Jisrel, kitoe deui sakabeh gĕgĕ-
denna, sobat Ahab noe daralit djeung
panghoeloe-panghoeloena, datang ka taja
pisan noe dikarikeun. *a* Hak. 8 : 30.
*b* p. 9 : 21. *c* Hak. 9 : 5. *d* 1 Radj. 8 : 56.

12 Toeloej Jehoe dangdan, bral angkat
ka Samaria. Ana dongkap ka imah pa-
koempoelan toekang ngangon, di djalan,
13 'prok Jehoe patĕpang djeung [a] saderek-
saderek Ahasia, radja Joeda; seg dipa-
riksa: Saha maraneh? Ari walonanana:
Kaoela sadaja doeloer Ahasia; eukeur
njaba, sĕdja ngatoerkeun salamĕt ka
para poetra radja sarta ka para poetra
14 prameswari. 'Marentah Jehoe: Eta ta-
rangkĕp hiroep-hiroep! Pek ditarangkĕp
hiroep-hiroep, bari toeloej dipeuntjitan
deukeut soemoer imah pakoempoelan
teja; rejana opat poeloeh doewa djal-
ma; hidji ge taja noe dikarikeun.
*a* 2 Bab. 22 : 8.

15 Geus ladjĕng ti dinja, prok Jehoe pa-
tĕpang djeung [a] Jonadab poetra Rekab,
noe mapagkeun andjeunna; seug oeloek
salam ka Jonadab, bari mariksa ka di-
nja: Koemaha manah sampejan saestoe,
sapĕrti hate kaoela kana manah sam-
pejan? Walon Jonadab: Lĕrĕs, saestoe.
Ari kitoe mah, [b] geura sodorkeun pana-
ngan sampejan! Sor pananganana diso-
dorkeun. Toeloej Jonadab koe Jehoe
dioenggahkeun ka andjeunna, kana ka-
16 reta; 'ari saoerna: Mangga, angkat djeung
kaoela, tingalian goemati kaoela ka Pa-
ngeran. Heug ditoenggangkeun kana
17 kareta sarĕng andjeunna. 'Dĕmi geus
soemping ka Samaria, pek Jehoe nja-
bĕtan sakabeh ahli Ahab anoe kari di
Samaria, datang ka toempoerna; [c] geus
boekti pangandika Pangeran, noe koe
andjeunna diandikakeun ka Elias teja.
18 'Tidinja Jehoe ngoempoelkeun sakabeh
djalma-djalma, sarta misaoer ka darinja
kijeu: Ari Ahab teh ngabaktina ka Baäl
saeutik bae; Jehoe mah sĕdja rosa nga-
19 bakti ka dinja. 'Mana ajeuna geura nga-
rala sakabeh nabi Baäl, sakabeh abdi
Baäl djeung sakabeh panghoeloena, da-
ratangkeun ka kami, oelah aja noe koe-
rang; karana kami rek aja koerban gĕde
ka Baäl; saha-saha noe teu datang, moal
dihiroepan. Tatapi Jehoe pangmilam-
pah kitoe teh ngakalan; noe dipalar
20 dek ngagĕmpoer abdi-abdi Baäl. 'Ma-
rentah Jehoe: Geura soesoetji baris gĕm-
poengan pesta pikeun Baäl! Heug pada
21 ngoewarkeun. 'Toeloej Jehoe ngoetoesan
ngidĕr satanah Israil; heug moeroeboel
sakabeh abdi Baäl, taja noe kari hidji-
hidji atjan anoe hanteu datang; seg
arasoep [d] ka gĕdong Baäl, wani gĕdong
Baäl teh djĕdjĕl-pinoeh ti sisi ka sisi
22 deui. 'Tidinja Jehoe marentah ka noe
njangking goedang papakean: Geura
bidjilkeun papakean baris sakabeh abdi
Baäl. Prak ngabidjilkeun papakean
23 adjang eta sakabeh. 'Toeloej Jehoe asoep
ka gĕdong Baäl, njandak Jonadab poe-
tra Rekab teja; seug marentah ka abdi-
abdi Baäl: Geura pada dongdon, sarta
tangenan, bisi di dijeu aja abdi Pange-
ran tjampoer djeung maraneh; koedoe
24 woengkoel abdi Baäl bae. 'Tidinja ara-
soep, dek mĕtakeun koerban peuntjitan
djeung koerban doeroekan. Dĕmi Jehoe
di loewar geus ngajakeun dalapan poe-
loeh djalma pikeun andjeunna, sarta
diparentah kijeu: Eta djalma-djalma,
noe koe kami diasoepkeun ka leungeun
maraneh, moen aja noe minggat, [e] saha-
saha noe ngalantarankeun, patina pi-
25 gantieun pati eta. 'Ari geus kitoe, barang

geus tjatjap mětakeun koerban doeroe-
kan teh, pok Jehoe marentah ka para
tamtama djeung ka para satrija: Geura
arasoep, sabětan koe maraneh; poma
oelah aja noe ka loewar! [f] Pek disara-
bětan koe seuseukeut pědang, sarta koe
tamtama djeung satrija dipitjeunan sa-
kali, bari toeloej pada madjoe kana
26 koeta gědong Baäl. 'Sarta pada ngaloe-
warkeun sakoer tihang, noe aja di gě-
dong Baäl, bari didoeroekan sakali.
27 'Djeung pada ngabongkar tihang Baäl,
sarta gědong Baäl diboerak-barik, bari
seug didjijeun patjiringan těpi ka mangsa
28 ajeuna. 'Tah, kitoe Jehoe noempoer-
keunana Baäl, dileungitkeun ti Israil.
29 'Ngan [g] moenggoeh dosa Jarobam poe-
tra Něbat, noe ngadosakeun Israil teja
mah, Jehoe hanteu njingkah noeroet
eta, nja eta sasapian ěmas, noe di Bet-
30 El sarta di Dan teja. 'Tidinja Pange-
ran nimbalan ka Jehoe: Sapedah ma-
neh geus njijeun kahadean, milampah
noe běněr di pajoeneun kami, nja mi-
gawe ka bangsa Ahab těroes sapima-
naheun kami, [h] noe matak anak maneh
opat toeroenan pidijoekeun dina korsi
31 karadjaän Israil. 'Tatapi Jehoe teu nges-
toekeun ngalakonan toret Pangeran,
Allah Israil, těroes djeung manahna;
hanteu njingkah tina hal dosa-dosa Ja-
robam, noe ngadosakeun Israil teja.

*a* Jěr. 35 : 6. *b* Gal. 2 : 9. *c* 1 Radj. 21 : 21. *d* 1 Radj. 16 : 32. *e* 1 Radj. 20 : 39. *f* 1 Radj. 18 : 40. *g* p. 3 : 2, 3. *h* p. 15 : 12.

32 Dina djaman eta Pangeran ngamimi-
tian njetjelan Israil; [a] diëleh-elehkeun
koe Hasael teja dina sawěwěngkěran
33 Israil, 'ti sěmět tji Jordan ka těbeh
pangbidjilan panon-poë, [b] nja eta sata-
nah Gilad, tanah oerang Gad, oerang
Roebin djeung oerang Měnase, ti sěmět
Aroër, noe di sisi tji Arnon teja; těgěs
34 tanah Gilad djeung tanah Basan. - 'Ari
tjarita Jehoe salijan ti eta, djeung sa-
dajana lalampahanana, sarta sakabeh
pangawasana, saěnjana kaoengělkeun
35 dina kitab babad para radja Israil. 'Toe-
loej Jehoe sare reudjeung karoehoenna,
sarta dikoerěbkeun di Samaria; [c] ari
Joahas poetrana noe ngaganti djadi
36 radja. 'Děmi lawasna Jehoe ngaradjaän
ka Israil di Samaria teh dalapan likoer
taoen. *a* p. 8 : 12. *b* 5 Moesa 3 : 12. *c* p. 13 : 1.

## PASAL 11.

Mangsa [a] Atalja, iboe Ahasia teja, geus
těrangeun [b] jen poetrana poepoes,
toeloej dangdan, seg ngagěmpoer saka-
2 beh toeroenan radja. 'Tatapi Joseba,
poetra radja Joram noe istri, saderek
Ahasia, njandak Joas, poetra Ahasia,
dipaling ti těngah para poetra radja
noe keur dipaehan, katoet pangasoehna,
diasoepkeun ka kamar pasarean, diboe-
nikeun tina sabab Atalja; noe matak
3 Joas hanteu dipaehan. 'Toeloej bae
njoempoet djeung Joseba di gědong Pa-
ngeran, gěněp taoen lilana; ari Atalja
noe ngaratoean tanah. *a* p. 8 : 36. *b* p. 9 : 27.

4 Děmi [a] dina taoen noe katoedjoeh,
Jojada miwarang ngala para kapala noe
njěkěl saratoes, noe ngapalaän [b] djoeroe
kětok djeung djoeroe loempat, seg pada
ditjandak ka salira andjeunna, ka gě-
dong Pangeran; toeloej ngadaměl pěr-
djangdjian ka darinja, sarta disoempa-
han di djěro gědong Pangeran, bari seug
5 dipintonan poetra radja. 'Reudjeung pa-
da diparentah, kijeu parentahna: Ari
pěrkara, noe koe sarampejan koedoe
dilampahkeun, nja kijeu: sampejan anoe
asoep ěngke poë sabat, noe sapěrtiloe
koedoe ngadjaga kana djagaän gědong
6 radja; 'noe sapěrtiloe di lawang Soer;
ari noe sapěrtiloe deui di lawang toe-
kangeun tamtama; koedoe pada nga-
djaga kitoe kana djagaän gědong, nga-
7 halangan. 'Sarta ari doewa bagian sam-
pejan deui, nja eta sakoer noe ka loewar
ěngke poë sabat, koedoe ngadjaga kana
djagaän gědong Pangeran, ngaraksa
8 radja. 'Nja eta koedoe ngaroeboeng
radja ti sakoeriling, bari hidji-hidji
djalma pada njěkěl pakarangna; ari
saha-saha noe aboes kana antara dja-
djaran, koedoe dipaehan; sarta koedoe
ngaping radja, samangsa mědal djeung
9 samangsa lěbět. 'Tidinja para kapala
noe njěkěl saratoes teh pada ngalam-
pahkeun saparentah panghoeloe Jojada
teja; prak hidji-hidji pada njokot djal-
mana, noe asoep di poë sabat reudjeung
noe ka loewar di poë sabat; toeloej
10 daratang ka panghoeloe Jojada. 'Seg
panghoeloe ka para kapala noe njěkěl
saratoes teh njelehkeun toembak djeung
[c] kěpěng asal kagoengan Dawoed, noe

11 aja di gĕdong Pangeran. 'Toeloej tam-
tama teh narangtoeng, bari hidji-hidji
djalma pada njĕkĕl pakarangna, ti sa-
beulah gĕdong ti katoehoe tĕroes ka
sabeulah gĕdong ti kentja, kĕbat kana
altar djeung kĕbat kana gĕdong, nga-
12 raksa radja sakoeriling. 'Tidinja poetra
radja teh koe panghoeloe ditjandak ka
loewar, sarta mastakana dimakoetaän,
bari diselehan [d] Pĕrtelaän teja; prak koe
sadajana didjĕnĕngkeun radja, sarta di-
lisahan sakali; seg pada emprak-empra-
kan, bari njarĕboet: Radja sing salamĕt!
13 'Barang Atalja ngadenge sora tamtama
djeung djalma loba, ngageuwat Atalja
ngadatangan ka eta djalma-djalma, ka
14 gĕdong Pangeran. 'Ana ngalijeuk, doe-
madakan, radja keur ngadĕg [e] di paran-
tina ngadĕg, koemaha adat-bijasa, sarta
para kapala djeung noe narompet pada
narangtoengan radja; ari sakabeh djal-
ma eusi tanah pada boengah sarta na-
rijoep tarompet. Seg Atalja [f] njosoëk
papakeanana, bari ngadĕngek: Sakong-
15 kol! sakongkol! 'Marentah panghoeloe
Jojada ka para kapala noe njĕkĕl sa-
ratoes, noe njarangking balad teja, kijeu
parentahna ka darinja: Eta geura ka-
loewarkeun kana antara djadjaran;
djeung saha-saha noe noetoerkeun eta,
paehan koe pĕdang! karana panghoeloe
geus marentah, Atalja oelah dipaehan
16 di gĕdong Pangeran. 'Seug pada merean
omber ka dinja; toeloej Atalja asoep deui
ka gĕdong radja, [g] djalan paranti koeda
asoep; pek dipaehan di dinja. *a* 2 Bab. 23 : 1.
*b* 2 Sam. 20 : 23; 1 Radj. 1 : 38. *c* 2 Sam. 8 : 7.
*d* 5 Moesa 17 : 18. *e* p. 23 : 3. *f* p. 5 : 7. *g* 2 Bab. 23 : 15.

17 Toeloej Jojada [a] ngadamĕl pĕrdjang-
djian di antara Pangeran djeung radja
sarta djeung djalma loba, soepaja eta
djaradi oemat Pangeran, kitoe deui di
18 antara radja djeung djalma-djalma.'Geus
kitoe sakabeh djalma eusi tanah ara-
soep ka gĕdong Baäl, sarta diboerak-
barik; ari altar-altarna djeung artja-
artjana dihantĕm diraroeksakkeun, sarta
Matan, panghoeloe Baäl, dipaehan di
hareupeun altar. Djeung deui panghoe-
loe Jojada ngangkat anoe poerah nja-
19 rangking gĕdong Pangeran. 'Tidinja an-
djeunna njandak para kapala noe njĕkĕl
saratoes, kitoe deui djoeroe kĕtok djeung
djoeroe loempat teja, sarta sakabeh
djalma eusi tanah, seug radja teh di-
loengsoerkeun ti gĕdong Pangeran, di-
djadjapkeun ka gĕdong radja, djalan
lawang tamtama; gek radja teh linggih
20 dina panglinggihan para radja. 'Ari sa-
kabeh djalma eusi tanah pada boenga-
heun, sarta dajeuh teh kĕrta. Dĕmi
Atalja teja dipaehanana koe pĕdang
21 di gĕdong radja. 'Oemoer Joas keur
mangsa djadi radja teh toedjoeh taoen.
*a* p. 23 : 3.

## PASAL 12.

Mangsa [a] katoedjoeh taoenna djoe-
mĕnĕng Jehoe teja, harita Joas djadi
radja, sarta opat poeloeh taoen nga-
radjaänana di Jĕroesalem; ari djĕnĕngan
2 iboena Sibja, ti Berseba. 'Dĕmi Joas teh
milampah noe bĕnĕr di pajoeneun Pa-
ngeran, sapandjangna andjeunna diwoe-
3 roek koe panghoeloe Jojada. 'Ngan [b]
ĕnggon laloehoer teja hanteu disaling-
kirkeun; djalma-djalma masih keneh
ngaloerban djeung ngaroekoes dina ĕng-
gon loehoer. *a* 2 Bab. 24. *b* 1 Radj. 3 : 2.

4 Hidji mangsa Joas marentah ka para
panghoeloe: [a] Sakabeh oewang noe di-
soetjikeun, anoe didatangkeun ka gĕdong
Pangeran, oewang anoe lakoe, [b] oewang
njawa sataksiran-sataksiranana, djeung
sakabeh oewang anoe tjop dina hate
djalma didatangkeun ka gĕdong Pa-
5 ngeran, 'nja eta koedoe ditarima koe
panghoeloe-panghoeloe, hidji-hidji ti ka-
wawoehanana, sarta koedoe dipake ngo-
mean karoeksakan gĕdong, ka sakoer
bae noe kapanggih roeksak di dinja.
6 'Dĕmi geus kitoe, mangsa katiloe-likoer
taoenna Joas teja djoemĕnĕng radja,
harita para panghoeloe tatjan ngomean
7 karoeksakan gĕdong. 'Toeloej radja Joas
njaoer panghoeloe Jojada djeung pang-
hoeloe noe reja, bari seug dilahiran
kijeu: Koe naon sarampejan noe matak
teu ngomean karoeksakan gĕdong teja?
ari ajeuna mah montong narima deui
oewang ti kawawoehan sarampejan;
anggoer koe sarampejan selehkeun baris
8 karoeksakan gĕdong. 'Karĕmpagan koe
para panghoeloe, jen moal narima deui
oewang ti djalma-djalma, sarta moal
9 ngomean karoeksakan gĕdong. 'Tidinja
panghoeloe Jojada njandak hidji pĕti,
sarta dilijangan toeroebna; sok diteun-
deun gigireun altar, ti katoehoe, lĕbah

djalma asoep ka gĕdong Pangeran; ari
panghoeloe [c] noe ngadjaraga bangba-
roeng, ngasoepkeun ka dinja sakabeh
oewang noe didatangkeun ka gĕdong
10 Pangeran. 'Dĕmi geus kitoe, satijap-tijap
narendjo jen geus loba oewang dina
pĕti, toeloej datang djoeroe-toelis radja
djeung panghoeloe agoeng, seug oewang
teh dibeungkeutan, sarta bari dibilang
eta oewang, noe kapĕndak di gĕdong
11 Pangeran. 'Ari eta oewang anoe beu-
nang nimbang teh diselehkeun ka leu-
ngeun djalma noe njarijeun pagawean,
noe geus pada dibakoekeun ka gĕdong
Pangeran; toeloej koe eta dibalandja-
keun ka toekang kai djeung ka toekang
njarijeun, noe keur digarawe ka gĕdong
12 Pangeran; 'kitoe deui ka toekang tem-
bok djeung ka toekang batoe; toer di-
beulikeun kana kai djeung kana batoe
tatahan, baris ngomean karoeksakan
gĕdong Pangeran, sarta dipake kana
naon bae piongkoseun ngomean gĕdong.
13 'Tatapi eta oewang, noe didatangkeun
ka gĕdong Pangeran teh, teu dipake
njijeun bokor perak, peso, pangepret,
tarompet, sambarang parabot ĕmas ata-
wa parabot perak, baris gĕdong Pange-
14 ran; 'ĕnjana mah [d] diselehkeun ka noe
njarijeun pagawean, sarta dipake ngo-
15 mean gĕdong Pangeran. 'Djeung deui
[e] teu balitoeng reudjeung djalma noe
leungeunna diselehan oewang teh baris
dibikeun ka noe njarijeun pagawean;
16 karana pada satoehoe lampahna. 'Ari
[f] oewang koerban kasalahan djeung
oewang koerban dosa mah hanteu di-
datangkeun ka gĕdong Pangeran; nja
eta keur para panghoeloe. *a* 2 Moesa 30:13.
*b* 3 Moesa 27:2. *c* p. 22:4. *d* p. 22:5. *e* p. 22:7.
*f* 3 Moesa 5:15, 16; 7:7.

17 Mangsa eta [a] Hasael, radja Sam teja,
indit mĕrangan ka nagara Gat, sarta
dibeunangkeun. Toeloej Hasael njang-
hareup ka Jĕroesalem, indit ngaroeroeg.
18 'Gantjang Joas, radja Joeda, [b] njandak
sakabeh barang beunang njoetjikeun
Josapat, djeung Joram, sarta Ahasia,
sĕpoeh-sĕpoehna, radja-radja Joeda teja;
kitoe deui barang beunang njoetjikeun
andjeunna, sarta djeung sakabeh ĕmas,
noe kapĕndak dina radja-brana gĕdong
Pangeran djeung gĕdong radja; seug
dikintoenkeun ka Hasael, radja Sam;
19 toeloej Hasael indit ti Jĕroesalem. - 'Ari
tjarijos Joas salijan ti eta, djeung sa-
kabeh lalampahanana, saĕnjana kaoe-
ngĕlkeun dina kitab babad para radja
20 Joeda. 'Geus kitoe mantri-mantrina nga-
moesoeh, [c] sarta njijeun sakait; pek
maehan Joas di gĕdong Milo, dina poe-
21 doenan Sila. 'Ari noe maehan teh, nja
eta Josakar anak Simat, djeung Josabad
anak Somer, doewanana djadi mantri;
toeloej Joas poepoes; tidinja dikoerĕb-
keun ka karoehoenna [d] di dajeuh Da-
woed; [e] ari Amasia poetrana noe nga-
ganti djadi radja. *a* p. 8:12; 2 Bab. 24:23.
*b* 1 Radj. 15:18; p. 16:8; 18:15. *c* p. 14:19.
*d* 2 Bab. 24:25. *e* p. 14:1.

## PASAL 13.

Mangsa katiloe-likoer taoenna Joas
poetra Ahasia teja djoemĕnĕng radja
Joeda, [a] harita Joahas poetra Jehoe
djadi radja njangking Israil di Samaria,
[sarta ngaradjaänana] toedjoeh wĕlas
2 taoen. 'Dĕmi Joahas teh [b] milampah
noe goreng di pajoeneun Pangeran, sarta
noeroetkeun dosa-dosa Jarobam poetra
Nĕbat, anoe ngadosakeun Israil teja;
3 hanteu njingkir ti lampah kitoe. 'Toe-
loej Pangeran [c] djadi bĕndoe ka Israil,
sarta diselehkeun [d] ka leungeun Hasael,
radja Sam teja, djeung ka leungeun Ben-
hadad, poetra Hasael, sapapandjangna.
4 'Geus kitoe Joahas noenoehoen ka pa-
joeneun Pangeran, sarta koe Pangeran
dimakboel; [e] karana waspaoseun di ka-
roepĕkan Israil, tina dikanijaja koe radja
5 Sam. '(Tidinja Israil koe Pangeran di-
paparin hidji poerah noeloeng, noe ma-
tak ka loewar ti bawah kawasa oerang
Sam; seug oerang Israil tjaritjing deui
dina himah-himahna, tjara ka toekang-
6 toekang. 'Parandene kitoe teu njalingkir
tina dosa-dosa bangsa Jarobam, noe
ngadosakeun Israil koe lantaran eta;
nja eta noe dilakonan; sanadjan [f] Asera
teja masih ngadjoengkiring di Samaria.)
7 'Karana hanteu ngarikeun bala di Joahas
teh, kadjaba ti lima poeloeh toekang
toempak koeda, djeung sapoeloeh ka-
reta, sarta salaksa djalma badarat; ka-
rana noe sadjaba ti eta mah geus di-
gĕmpoer koe radja Sam, [g] didjijeun sa-
8 pĕrti tai pangirikan. - 'Ari tjarita Joahas
salijan ti eta, djeung sakabeh lalampa-

hanana, sarta pangawasana, saĕnjana
kaoengĕlkeun dina kitab babad para
9 radja Israil. 'Toeloej Joahas teh sare
reudjeung karoehoenna, sarta dikoeboer
di Samaria; ari Joas poetrana noe nga-
ganti djadi radja. *a* p. 10 : 35. *b* p. 3 : 3.
*c* Hak. 2 : 14. *d* p. 8 : 13; 10 : 32. *e* 2 Moesa 3 : 7.
*f* 1 Radj. 16 : 33. *g* Djab. 18 : 43.
10 Mangsa katiloe-poeloeh toedjoeh ta-
oenna Joas teja djoemĕnĕng radja Joeda,
harita Joas poetra Joahas djadi radja
njangking Israil di Samaria, [sarta nga-
11 radjaänana] gĕnĕp wĕlas taoen. 'Dĕmi
Joas teh [a] milampah noe goreng di
pajoeneun Pangeran; teu njingkir ti
sakabeh dosa Jarobam poetra Nĕbat,
noe ngadosakeun Israil koe lantaran
12 eta; nja eta noe dilakonan. -'Ari tjarita
Joas [b] salijan ti eta, djeung sakabeh
lalampahanana, sarta pangawasana dina
keur pĕrang djeung Amasia, radja Joeda
teja, saĕnjana kaoengĕlkeun dina kitab
13 babad para radja Israil. 'Toeloej Joas
teh sare reudjeung karoehoenna, sarta
[c] Jarobam tjalik dina korsi karadja-
anana; ari Joas teh dikoeboer di Sa-
maria, direudjeungkeun ka para radja
Israil. *a* 1 Radj. 15 : 34. *b* 2 Bab. 25 : 17. *c* p. 14 : 16.
14 Dĕmi Elisa teja ngangloeh tina ka-
sawatna noe matak andjeunna poepoes.
Bral Joas, radja Israil, ngalajad ka Elisa,
sarta nangis ngalanggoekan ka pameun-
teuna, bari misaoer: [a] Ama! ama! kareta
Israil sarĕng baladna noe toempak koeda!
15 'Saoer Elisa ka radja: Geura njandak
gondewa djeung djamparing! Prak radja
njandak gondewa djeung djamparing.
16 'Saoerna deui ka radja Israil: Panangan
andjeun toempangkeun kana gondewa!
Pek pananganana ditoempangkeun. Toe-
loej koe Elisa panangan andjeunna di-
17 toempangkeun ka panangan radja. 'Seug
Elisa misaoer: Boekakeun djandela ti
wetan! Seg diboekakeun. Saoer Elisa:
Pĕsatkeun! Pek dipĕsatkeun. Saoer Elisa:
Djamparing kasalamĕtan ti Pangeran,
estoe djamparing kasalamĕtan, mawa
tjilaka ka oerang Sam; karana andjeun
mĕngke ngelehkeun oerang Sam [b] di
18 nagara Apek, datang ka bejakna. 'Mi-
saoer deui Elisa: Geura njandak djam-
paring-djamparing! Pek ditjandak. Sa-
oerna ka radja Israil: Peupeuhan taneuh!
Prak dipeupeuhan tiloe kali, toeloej liren.
19 'Seug piwarangan Allah teh bĕndoe ka
radja, sarta misaoer: Bĕnĕrna andjeun
meupeuh lima atawa gĕnĕp kali, tangtoe
oerang Sam koe andjeun diëlehkeun
datang ka bejakna; ari ajeuna mah
oerang Sam ngan bakal tiloe kali bae
diëlehkeunana koe andjeun. *a* p. 2 : 12.
*b* 1 Radj. 20 : 26.
20 Tidinja Elisa poepoes, sarta dikoe-
rĕbkeun. Ari taoen deui, aja barisan
21 Moab ngadatangan kana tanah. 'Keur
mĕnĕran aja noe dek ngaroewang hidji
djalma, beh narendjo eta barisan; nga-
geuwat majit teh dipitjeun ka djĕro koe-
boeran Elisa. Ana datang eta majit sarta
antĕl ka toelang-toelang Elisa, seug hi-
roep deui, toeloej hoedang nangtoeng.
22 Ari Hasael, radja Sam teja, nganijaja
23 ka Israil satoetoep oemoer Joahas. 'Ta-
tapi aja sih-koernija Pangeran ka darinja,
sarta diwĕlasan, bari majoen deui ka
darinja, [a] koe karana pĕrdjangdjianana
ka Ibrahim, Ishak djeung Jakoeb teja;
sarta teu kĕrsaeun ngaroeksakkeun ka
maranehanana, djeung hanteu dipitjeun
24 ti pajoeneunana [b] tĕpi ka ajeuna. 'Toe-
loej Hasael, radja Sam teja, maot, sarta
Benhadad poetrana noe ngaganti djadi
25 radja. 'Tidinja koe Joas poetra Joahas
teja ti leungeun Benhadad poetra Hasael
dirĕboet deui nagara-nagara, noe koe
eta dirĕboet ti panangan Joahas ramana,
djalan pĕrang; tiloe kali diëlehkeunana
koe Joas, djadi moelangkeun deui na-
gara-nagara Israil. *a* 2 Moesa 2 : 24. *b* p. 17 : 20.

## PASAL 14.

Mangsa kadoewa taoenna Joas poetra
Joahas teja djoemĕnĕng radja Israil,
[a] harita Amasia poetra Joas, radja Joeda,
2 djadi radja. 'Oemoer Amasia keur mang-
sa djadi radja teh salawe taoen, sarta
salapan likoer taoen ngaradjaänana di
Jĕroesalem; ari djĕnĕngan iboena Joa-
3 dan, ti Jĕroesalem. 'Dĕmi Amasia teh
milampah noe bĕnĕr di pajoeneun Pa-
ngeran, ngan [b] teu tjara Dawoed rama-
na; lampahna sakoemaha lampah Joas
4 ramana. 'Ngan [c] ĕnggon laloehoer teja
hanteu disalingkirkeun; djalma-djalma
masih keneh ngaloerban djeung ngaroe-
5 koes dina ĕnggon loehoer. 'Dĕmi geus
kitoe, barang karadjaän geus pageuh
di bawah kawasa andjeunna, [d] pek

andjeunna maehan mantri-mantrina noe
6 maehan radja, ramana teja. 'Tatapi ari
anak djalma noe maehan tamah koe
andjeunna hanteu dipaehan, noeroet
anoe dioengĕlkeun dina kitab toret Moe-
sa, noe ditimbalkeun koe Pangeran,
kijeu oengĕlna: [e] Bapa teu meunang di-
paehan tina sabab anak, kitoe deui
anak teu meunang dipaehan tina sabab
bapa; satĕgĕsna djalma teh dipaehanana
7 koe tina dosana sorangan. 'Andjeunna
ngelehkeun oerang Edom [f] di lĕbak Oe-
jah, salaksa djalma noe kasamboet;
sarta meunangkeun nagara Sela djalan
pĕrang, ari ngaranna dilandi Joktel,
tĕpi ka mangsa ajeuna. *a* 2 Bab. 25.
*b* p. 16:2; 18:3. *c* p. 12:3; 18:4. *d* p. 12:20.
*e* 5 Moesa 24:16. *f* 2 Sam. 8:13.

8 Mangsa eta Amasia miwarangan djal-
ma ka Joas, poetra Joahas, anoe poetra
Jehoe, radja Israil teja, mopojan kijeu:
9 Hajoe, oerang patingal raraj! 'Tatapi
Joas, radja Israil, miwarangan deui ka
Amasia, radja Joeda, mopojan kijeu:
Walang sangit noe di goenoeng Libanon
ngoetoes ka ki poetri noe di goenoeng
Libanon, pokna: Anak maneh awewe bi-
keun ka anak koela keur pipamadjika-
neunana; djĕboel aja sato galak noe di
Libanon ngaliwat, seg walang sangit teh
10 katintjak. 'Andjeun rosa pisan nja nge-
lehkeun oerang Edom, noe matak ma-
nah andjeun agoel; raraoskeun kahor-
matan, sarta sing tĕtĕp tjalik di gĕdong
andjeun; keur naon dek ngagĕlĕkkeun
diri kana katjilakaän, tĕmahna roeboeh,
nja diri andjeun, sarta mawa Joeda?
11 'Tatapi Amasia teu ngagoegoe; bral
Joas, radja Israil, mangkat; seug an-
djeunna djeung Amasia, radja Joeda,
patingal pameunteu di Bet-Semes, noe
12 di tanah Joeda. 'Toeloej Joeda eleh di
hareupeun Israil; boer kalaboer sahi-
13 mah-sahimahna. 'Dĕmi Amasia, radja
Joeda, poetra Joas, anoe poetra Ahasia
teja, ditangkĕp koe Joas, radja Israil,
di Bet-Semes; toeloej Joas soemping
ka Jĕroesalem, sarta ngabongkar koeta
Jĕroesalem, ti lawang Epraim tĕpi ka
lawang Djoeroe, opat ratoes asta lĕgana.
14 'Malah [a] njandak sakabeh ĕmas-perak,
djeung sakabeh paparabotan, noe ka-
pĕndak di gĕdong Pangeran sarta dina
doenya-brana gĕdong radja; toer njan-
dak djalma tatandon; toeloej moelih
15 deui ka Samaria. - 'Ari tjarita Joas sa-
lijan ti eta, lalampahanana djeung pa-
ngawasana, kitoe deui hal pĕrangna
djeung Amasia, radja Joeda teja, saĕnja-
na kaoengĕlkeun dina kitab babad para
16 radja Israil. 'Toeloej Joas sare reudjeung
karoehoenna, sarta dikoeboer di Sama-
ria, direudjeungkeun ka para radja
Israil; ari Jarobam poetrana noe nga-
ganti djadi radja. *a* 1 Radj. 14:26.

17 Dĕmi [a] hiroep Amasia poetra Joas,
radja Joeda, ti sanggeus maot Joas poe-
tra Joahas, radja Israil teja, lima wĕlas
18 taoen deui. - 'Ari tjarijos Amasia salijan
ti eta, saĕnjana kaoengĕlkeun dina kitab
19 babad para radja Joeda. 'Geus kitoe [b]
aja noe njijeun sakait di Jĕroesalem,
ngamoesoeh ka andjeunna; seug andjeun-
na kaboer ka nagara Lakis; tatapi noe
sakarait teh nitahan njoesoel andjeunna
20 ka Lakis, heg dipaehan di dinja. 'Toe-
loej [c] dibawa dina koeda, sarta dikoe-
rĕbkeun di Jĕroesalem, direudjeungkeun
ka karoehoenna di dajeuh Dawoed.
21 'Tidinja sabala Joeda pada njokot [d]
Asarja; ari eta teh oemoerna gĕnĕp wĕ-
las taoen; toeloej didjĕnĕngkeun radja,
22 ngaganti Amasia ramana. 'Andjeunna
ngadamĕl [e] nagara Elat, sarta dibalik-
keun deui ka Joeda, sanggeus radja
Amasia koelĕm reudjeung karoehoenna.
*a* 2 Bab. 25:25. *b* p. 12:20. *c* p. 9:28. *d* p. 15:1.
*e* 1 Radj. 9:26; p. 16:6.

23 Mangsa kalima-wĕlas taoenna Amasia
poetra Joas teja djoemĕnĕng radja Joe-
da, harita Jarobam poetra Joas, radja
Israil, djadi radja di Samaria, [sarta
ngaradjaänana] opat poeloeh hidji ta-
24 oen. 'Dĕmi Jarobam teh [a] milampah
noe goreng di pajoeneun Pangeran; teu
njingkir ti sakabeh dosa Jarobam poetra
25 Nĕbat, noe ngadosakeun Israil teja. 'Koe
andjeunna watĕs Israil dibalikkeun deui
saäsalna tadi, ti pĕlĕbah asoep ka Ha-
mat tĕpi ka laoet tanah lapang; geus
boekti pangandika Pangeran, Allah Is-
rail, anoe koe andjeunna diandikakeun
koe lantaran [b] nabi Joenoes poetra Ami-
tai, abdina, noe asal ti nagara Gat-Heper.
26 'Karana Pangeran [c] langkoeng waspaos
di kabalangsakan Israil, anoe bangĕt
katjida, [d] wani geus teu koering teu
menak, sarta taja noe noeloeng ka Israil.

27 'Djeung Pangeran tatjan aja pangandika
ngĕrsakeun ngaleungitkeun ngaran Israil
ti kolong langit; [e] satĕgĕsna Israil teh
koe andjeunna disalamĕtkeun koe lan-
28 taran Jarobam poetra Joas teja. - 'Ari
tjarita Jarobam salijan ti eta, djeung sa-
kabeh lalampahanana, kitoe deui panga-
wasana, lampahna pĕrang, sarta lam-
pahna moelangkeun ka Israil nagara
Damsik djeung Hamat, [noe tadina kabi-
lang] ka Joeda teja, saĕnjana kaoengĕl-
keun dina kitab babad para radja Israil.
29 'Tidinja Jarobam sare reudjeung karoe-
hoenna, nja eta reudjeung para radja
Israil; [f] ari Djakaria poetrana noe nga-
ganti djadi radja. *a* p. 13 : 11. *b* Joen. 1 : 1.
*c* p. 13 : 4. *d* 5 Moesa 32 : 36. *e* p. 13 : 5. *f* p. 15 : 8.

## PASAL 15.

Mangsa katoedjoeh-likoer taoenna Ja-
robam teja djoeměněng radja Israil,
[a] harita Asarja poetra Amasia, radja
2 Joeda, djadi radja. 'Oemoer Asarja keur
mangsa djadi radja teh gĕnĕp wĕlas ta-
oen, sarta lima poeloeh doewa taoen
ngaradjaänana di Jĕroesalem; ari djĕ-
nĕngan iboena Jĕkolja, ti Jĕroesalem.
3 'Dĕmi Asarja teh [b] milampah noe bĕnĕr
di pajoeneun Pangeran, sakoemaha lam-
4 pah Amasia ramana. 'Ngan [c] ĕnggon
laloehoer teja hanteu disalingkirkeun;
djalma-djalma masih keneh ngaloerban
djeung ngaroekoes dina ĕnggon loehoer.
5 'Tidinja radja teh koe Pangeran digĕ-
boeg, nja kataradjang kasakit lepra,
tĕpi ka poëanana poepoes; noe matak
tjalikna [d] misah gĕdong. Dĕmi Jotam,
poetra radja, noe njangking gĕdong,
ngahakiman ka djalma-djalma eusi ta-
6 nah. - 'Ari tjarijos Asarja salijan ti eta,
djeung sakabeh lalampahanana, saĕnja-
na kaoengĕlkeun dina kitab babad para
7 radja Joeda. 'Toeloej Asarja koelĕm reu-
djeung karoehoenna, sarta dikoerĕbkeun
ka karoehoenna di dajeuh Dawoed; ari
Jotam poetrana noe ngaganti djadi
radja. *a* p. 14 : 21; 2 Bab. 26. *b* p. 14 : 3.
*c* p. 14 : 4. *d* 3 Moesa 13 : 46.

8 Mangsa katiloe-poeloeh dalapan ta-
oenna Asarja teja djoeměněng radja
Joeda, [a] harita Djakaria poetra Jaro-
bam djadi radja, njangking Israil di Sa-
9 maria, gĕnĕp boelan. 'Dĕmi Djakaria teh
[b] milampah noe goreng di pajoeneun
Pangeran, sakoemaha lampah karoe-
hoenna bae; teu njingkir ti dosa-dosa
Jarobam poetra Nĕbat, noe ngadosa-
10 keun Israil teja. 'Tidinja Saloem poetra
Jabes sakait ngamoesoeh ka andjeunna;
pek njabĕt ka andjeunna kasaksian koe
djalma noe loba, dipaehan; toeloej Sa-
loem djadi radja, ngaganti Djakaria. -
11 'Ari tjarita Djakaria salijan ti eta, sa-
ĕnjana kaoengĕlkeun dina kitab babad
12 para radja Israil. 'Nja eta pangandika
Pangeran, noe koe andjeunna diandika-
keun ka Jehoe teja, kijeu pangandikana:
[c] Anak maneh opat toeroenan pidijoe-
keun dina korsi karadjaän Israil; geus
boekti kitoe. *a* p. 14 : 29. *b* p. 14 : 24. *c* p. 10 : 30.

13 Saloem poetra Jabes djadi radja mĕ-
nĕran katiloe-poeloeh salapan taoenna
Oesia teja djoeměněng radja Joeda,
sarta ngaradjaänana di Samaria teh sa-
14 boelan lilana. 'Karana Mĕnahem poetra
Gadi mangkat [a] ti nagara Tirsa, sarta
datang ka Samaria; pek njabĕt ka Sa-
loem poetra Jabes, di Samaria, dipae-
han; toeloej Mĕnahem djadi radja, nga-
15 ganti Saloem. - 'Ari tjarita Saloem sa-
lijan ti eta, djeung lampahna sakait
teja, saĕnjana kaoengĕlkeun dina kitab
16 babad para radja Israil. 'Mangsa eta
Mĕnahem mangkat ti Tirsa, sarta njabĕ-
tan nagara Tipsah djeung saeusi-eusina,
katoet wĕwĕngkĕranana, tina sabab
hanteu mere lawang; kitoe noe ma-
tak disabĕtan; [b] ari sakabeh awewena
noe reuneuh dibĕdelan. *a* 1 Radj. 15 : 33.
*b* p. 8 : 12.

17 Mangsa katiloe-poeloeh salapan ta-
oenna Asarja teja djoeměněng radja
Joeda, harita Mĕnahem poetra Gadi djadi
radja njangking Israil, [sarta ngaradja-
anana] sapoeloeh taoen di Samaria.
18 'Dĕmi Mĕnahem teh milampah noe go-
reng di pajoeneun Pangeran; satoetoep
oemoerna eta teh teu njingkir ti dosa-
dosa Jarobam poetra Nĕbat, noe nga-
19 dosakeun Israil teja. 'Djĕboel [a] Poel,
radja Asoer, ngaroeroeg ka tanah Israil;
seg Mĕnahem ka Poel [b] ngahatoerkeun
sareboe talenta perak, [c] malar koe Poel
ditangtajoengan, soepaja andjeunna di-
20 tĕtĕpkeun njangking karadjaän. 'Ari ka-
loewarna eta oewang koe Mĕnahem [d]
dimistikeun ka Israil, ka sakoer noe soe-
gih-moekti; koedoe pada ngahatoerkeun

ka radja Asoer lima poeloeh sekel pe-
rak sewang. Toeloej radja Asoer moe-
21 lang, teu lila di dinja dina tanah. - 'Ari
tjarita Mĕnahem salijan ti eta, djeung sa-
kabeh lalampahanana, saĕnjana kaoe-
ngĕlkeun dina kitab babad para radja
22 Israil. 'Tidinja Mĕnahem sare reudjeung
karoehoenna; ari Pĕkahia poetrana noe
ngaganti djadi radja. *a* 1 Bab. 5:26.
*b* p. 16:7, 8. *c* Hos. 7:11; 8:9. *d* p. 23:35.

23 Mangsa kalima-poeloeh taoenna Asarja
teja djoemĕnĕng radja Joeda, harita Pĕ-
kahia poetra Mĕnahem djadi radja njang-
king Israil di Samaria, [sarta ngaradja-
24 anana] doewa taoen. 'Dĕmi Pĕkahia teh
milampah noe goreng di pajoeneun Pa-
ngeran; teu njingkir tina dosa-dosa Ja-
robam poetra Nĕbat, noe ngadosakeun
25 Israil teja. 'Geus kitoe Pekah poetra
Rĕmalja, satrija andjeunna, [a] sakait nga-
moesoeh ka andjeunna; pek maehan an-
djeunna di Samaria, [b] di djĕro karaton
gĕdong radja, dibantoean koe Argob
djeung Arje, sarta lima poeloeh djalma
noe ngabatoeran, kaäsoep oerang Gilad;
ana geus dipaehan, seg Pekah djadi
26 radja, ngaganti Pĕkahia. 'Ari tjarita
Pĕkahia salijan ti eta, djeung sakabeh
lalampahanana, saĕnjana kaoengĕlkeun
dina kitab babad para radja Israil.
*a* p. 15:10. *b* 1 Radj. 16:18.

27 Mangsa kalima-poeloeh doewa taoen-
na Asarja teja djoemĕnĕng radja Joeda,
harita Pekah poetra Rĕmalja djadi radja
njangking Israil di Samaria, [sarta nga-
28 radjaänana] doewa poeloeh taoen. 'Dĕmi
Pekah teh milampah noe goreng di pa-
joeneun Pangeran; teu njingkir tina
dosa-dosa Jarobam poetra Nĕbat, noe
29 ngadosakeun Israil teja. 'Keur djaman
Pekah, radja Israil, datang [a] Tiglat-Pi-
leser, radja Asoer, sarta meunangkeun
[b] nagara Ijon, Abel-Bet-Maäka, Janoah,
Kedes djeung Hasor; kitoe deui tanah
Gilad djeung tanah Galilea, satanah Nap-
tali; seug djalmana dibarojong ka tanah
30 Asoer. 'Geus kitoe Hosea poetra Ela [c]
njijeun sakait, ngamoesoeh ka Pekah
poetra Rĕmalja; pek njabĕt ka andjeun-
na, dipaehan; toeloej Hosea [d] djadi radja,
ngaganti andjeunna, mĕnĕran kadoewa-
poeloeh taoenna djoemĕnĕng Jotam poe-
31 tra Oesia teja. - 'Ari tjarita Pekah [e] sa-
lijan ti eta, djeung sakabeh lalampa-
hanana, saĕnjana kaoengĕlkeun dina
kitab babad para radja Israil. *a* p. 16:7;
1 Bab. 5:26. *b* 1 Radj. 15:20. *c* p. 15:10, 25.
*d* p. 17:1. *e* 2 Bab. 28:6.

32 Mangsa kadoewa taoenna Pekah poe-
tra Rĕmalja teja djoemĕnĕng radja Is-
rail, [a] harita Jotam poetra Oesia, radja
33 Joeda, djadi radja. 'Oemoer Jotam keur
mangsa djadi radja teh salawe taoen,
sarta gĕnĕp wĕlas taoen ngaradjaänana
di Jĕroesalem; ari djĕnĕngan iboena
34 Jĕroesa poetra Sadok. 'Dĕmi Jotam teh
[b] milampah noe bĕnĕr di pajoeneun Pa-
ngeran; lampahna sakoemaha lampah
35 Oesia ramana. 'Ngan ĕnggon laloehoer
teja hanteu disalingkirkeun; djalma-
djalma masih keneh ngaloerban djeung
ngaroekoes dina ĕnggon loehoer. An-
djeunna noe ngadamĕl lawang girang di
36 gĕdong Pangeran. - 'Ari tjarijos Jotam sa-
lijan ti eta, djeung sakabeh lalampaha-
nana, saĕnjana kaoengĕlkeun dina kitab
37 babad para radja Joeda. 'Dina djaman
eta Pangeran ngamimitian [c] ngadatang-
keun Rĕsin, radja Sam, djeung Pekah
poetra Rĕmalja teja ka tanah Joeda.
38 'Toeloej Jotam koelĕm reudjeung ka-
roehoenna, sarta dikoerĕbkeun ka ka-
roehoenna di dajeuh Dawoed ramana;
ari Ahas poetrana noe ngaganti djadi
radja. *a* 2 Bab. 27. *b* p. 14:3. *c* p. 16:5.

## PASAL 16.

Mangsa katoedjoeh-wĕlas taoenna djoe-
mĕnĕng Pekah poetra Rĕmalja teja,
[a] harita Ahas poetra Jotam, radja Joeda,
2 djadi radja. 'Oemoer Ahas keur mangsa
djadi radja teh doewa poeloeh taoen,
sarta gĕnĕp wĕlas taoen ngaradjaänana
di Jĕroesalem. Dĕmi Ahas teh [b] hanteu
milampah noe bĕnĕr di pajoeneun Pange-
3 ran Allahna, sapĕrti Dawoed ramana. 'Sa-
tĕgĕsna andjeunna ngalakonan djalan ra-
dja-radja Israil; malah-malah andjeun-
na [c] njorangkeun poetrana noe pamĕgĕt
kana seuneu, [d] noeroetkeun kagiroekan
lampah bangsa-bangsa, noe koe Pangeran
disingkahkeun ti hareupeun oerang Israil
4 teja. 'Toer andjeunna ngoerban djeung
ngoekoes dina ĕnggon laloehoer, sarta di-
na pasir-pasir, djeung di handapeun saka-
5 beh kakaian ngaroenggoenoek. 'Tidinja [e]
Rĕsin, radja Sam, barĕng Pekah poetra
Rĕmalja, radja Israil teja, bral mangkat ka

Jěroesalem, dek měrangan; seug Ahas
koe eta dikěpoeng, tatapi měranganana
6 teu mampoeh. 'Dina mangsa eta koe Rě-
sin, radja Sam, [f] nagara Elat teja diba-
likkeun deui ka Sam, sarta oerang Ja-
hoedi didjarongklokkeun ti djěro Elat;
toeloej oerang Sam daratang ka Elat,
sarta ngarěnggon di dinja těpi ka mangsa
7 ajeuna. 'Geus kitoe Ahas ngoetoesan
djalma [g] ka Tiglat-Pileser, radja Asoer
teja, hatoeran kijeu: Kaoela teh abdi
andjeun sarěng poetra andjeun; moegi
geura angkat, njalamětkeun kaoela ti
leungeun radja Sam sarěng ti leungeun
radja Israil, noe pada ngamoesoeh ka
8 kaoela. 'Sarta Ahas [h] njandak ěmas-
perak, noe kapěndak di gědong Pange-
ran djeung dina doenya-brana gědong
radja, bari seug dikintoenkeun ka radja
9 Asoer, asoep paseba. 'Ari radja Asoer [i]
ngagoegoe ka andjeunna; gantjang radja
Asoer mangkat ka Damsik, sarta dibeu-
nangkeun; ari djalmana dibarojong ka
tanah Kir, sarta Rěsin teja dipaehan.
10 'Toeloej radja Ahas angkat, něpangan
Tiglat-Pileser, radja Asoer teja, ka Dam-
sik. Geus kitoe ningali hidji altar di Dam-
sik; seug radja Ahas ka panghoeloe
Oeria ngintoenkeun paroepaän eta altar
sarta djeung tjontona, satjěples bangoen-
11 na. 'Prak panghoeloe Oeria ngadaměl
hidji altar; sakoemaha tjonto noe koe
radja Ahas dikintoenkeun ti Damsik
teja, nja kitoe midamělna panghoeloe
Oeria, njondongkeun radja Ahas soem-
12 ping ti Damsik. 'Barang radja geus
soemping ti Damsik, radja ningali eta
altar; gantjang koe radja altar teh di-
deukeutan, [j] bari seug ngoerban dina
13 loehoer eta. 'Pek andjeunna ngadoeroek
koerbanna doeroekan djeung koerbanna
kadaharan, sarta njitjikeun koerbanna
inoeman, bari ngepretkeun gětih koer-
14 banna panarima kana eta altar. 'Ari
altar tambaga, noe di pajoeneun Pa-
ngeran teja, dikeserkeun ti hareupeun
gědong, tina antara altar andjeunna
djeung gědong Pangeran, dipěrnahkeun
gigireun altar andjeunna, sabeulah ti
15 kaler. 'Toeloej radja Ahas marentah ka
panghoeloe Oeria, kijeu parentahna: Dina
eta altar gěde [k] koedoe ngadoeroek koer-
ban doeroekan isoek djeung koerban ka-
daharan sore, sarta koerban doeroekan
ti radja, djeung koerbanna kadaharan,
kitoe deui koerban doeroekan ti sakabeh
djalma eusi tanah, djeung koerbanna ka-
daharan sarta koerbanna inoeman; toer
sakabeh gětih koerban doeroekan, djeung
sakabeh gětih koerban peuntjitan koe-
doe kepretkeun nja ka dinja; ari moeng-
goeh altar tambaga teja mah baris kami
16 nimbang-nimbang. 'Prak panghoeloe Oe-
ria milampah sakoemaha parentah radja
17 Ahas teja. 'Djeung deui radja Ahas ngeu-
reutan [l] kotak-kotak těmpat paso teja,
sarta pasona dilaänan ti loehoerna;
djeung lalaoetan teja ditoeroenkeun tina
sasapian tambaga, noe aja ti handapna,
seg diteundeun dina dadampar batoe.
18 'Samalah pangaoeban sabat, noe geus
didjijeun di djěro gědong Pangeran, sarta
djeung panglěbětan radja, di loewar, koe
andjeunna diowahan di gědong Pange-
19 ran, tina sabab radja Asoer. -'Ari tjarijos
Ahas salijan ti eta, sakoer lalampaha-
nana, saěnjana kaoengělkeun dina kitab
20 babad para radja Joeda. 'Toeloej Ahas
koelěm reudjeung karoehoenna, sarta
dikoerěbkeun ka karoehoenna di dajeuh
Dawoed; [m] ari Hiskia poetrana noe nga-
ganti djadi radja. *a* 2 Bab. 28. *b* 1 Radj. 14 : 8.
*c* 3 Moesa 18 : 21; 5 Moesa 18 : 10; p. 17 : 31.
*d* p. 17 : 8. *e* p. 15 : 37; Jěs. 7 : 1. *f* p. 14 : 22. *g* p. 15 : 29.
*h* p. 18 : 15. *i* 1 Radj. 15 : 20. *j* 1 Radj. 12 : 33.
*k* 2 Moesa 29 : 38. *l* 1 Radj. 7 : 23. *m* p. 18 : 1.

## PASAL 17.

Mangsa kadoewa-wělas taoenna Ahas
teja djoeměněng radja Joeda, [a] harita
Hosea poetra Ela djadi radja di Samaria,
njangking Israil, [sarta ngaradjaänana]
2 salapan taoen. 'Děmi Hosea teh milam-
pah noe goreng di pajoeneun Pangeran,
ngan hanteu tjara radja-radja Israil
3 anoe saheulaeun andjeunna. 'Andjeunna
diroeroeg koe Salmaneser, radja Asoer;
toeloej Hosea ngabdi ka dinja, sarta
dimistikeun njanggakeun pangabakti.
4 'Geus kitoe koe radja Asoer kapanggih,
Hosea aja lampah sakait; asalna Hosea
ngoetoesan djalma ka So, [b] radja Měsir,
djeung teu ngahatoerkeun pangabakti
ka radja Asoer, sabijasana oenggal-oeng-
gal taoen; noe matak andjeunna koe
radja Asoer ditoetoep, djeung dibarogod
5 di djěro pangberokan. 'Tidinja radja
Asoer indit něroes satanah kabeh; [c] kěbat

inditna ka Samaria, bari seug dikĕpoeng
6 tiloe taoen lilana. 'Mangsa kasalapan
taoenna djoemĕnĕng Hosea, harita Sa-
maria teh beunang koe radja Asoer; [d]
toeloej Israil dibojong ka tanah Asoer,
dibere ĕnggon di tanah Halah, djeung
di sisi tji Habor, sisi waloengan Gosan,
sarta di nagara-nagara tanah Madajin.
7 'Ari anoe matak kitoe, sabab oerang
Israil marigawe dosa ka Pangeran Al-
lahna, noe nginditkeun maranehanana
ti tanah Mĕsir, ti handapeun kawasa
Piraon, radja Mĕsir teja; sarta aribadah
8 ka aällahan. 'Djeung [e] pada ngalakonan
pikoekoeh bangsa-bangsa, noe koe Pa-
ngeran disingkahkeun ti hareupeun oe-
rang Israil teja; kitoe keneh pikoekoeh
radja-radja Israil, beunang eta njarijeun.
9 'Sarta oerang Israil ngaheng-ngaheng
kana pĕrkara noe teu bĕnĕr, ngalawan
ka Pangeran Allahna, djeung njarijeun
ĕnggon loehoer keur dirina di sakabeh
nagara-nagarana, dina panggoeng pang-
10 djagaän, komo di nagara reugreug. 'Ma-
lah [f] ngaradĕgkeun keur dirina tihang-
tihang djeung Asera-Asera, dina oenggal
pasir loehoer, djeung di handapeun sa-
11 koer kakaian ngaroenggoenoek; 'sarta
pada ngoekoes di dinja dina sakabeh
ĕnggon loehoer, satjara bangsa-bangsa
noe koe Pangeran diboewang ti hareu-
peun maranehanana teja; djeung nja-
rijeun pĕrkara garoreng, matak ngabĕn-
12 doekeun Pangeran. 'Toer [g] pada ngabakti
ka brahala-brahala, noe koe Pangeran
ditimbalkeun ka maranehanana kijeu
teja: Maraneh poma oelah migawe pĕr-
13 kara kitoe. 'Ari Pangeran teh ngelingan
ka Israil djeung ka Joeda, koe lantaran
sakabeh nabi andjeunna, sakoer djoeroe
pĕlĕng; kijeu timbalanana: [h] Geura ta-
robat, koedoe pada mitjeun djalan ma-
raneh noe goreng, sarta arestoekeun
timbalan kami, pikoekoeh kami, noe-
roetkeun saeusina toret, noe koe kami
ditimbalkeun ka karoehoen maraneh,
sarta koe kami didatangkeun ka diri
maraneh koe lantaran abdi-abdi kami,
14 sakoer nabi-nabi. 'Dĕmi eta teu ngaga-
roegoe, anggoer pada ngaheuraskeun beu-
heungna, [i] sapĕrti beuheung karoehoen-
na, noe teu pĕrtjajaeun ka Pangeran
15 Allahna teja. 'Tjoel pada mitjeun pikoe-
koeh andjeunna, djeung pĕrdjangdjia-
nana, beunang andjeunna ngadamĕl ka
karoehoenna, sarta pĕrtelaänana, beu-
nang andjeunna mĕrtelakeun ka dari-
nja; [j] seg pada noeroet noe sija-sija, [k]
noe matak djaradi sija-sija, sarta noe-
roetan bangsa-bangsa noe sakoerilingna,
noe koe Pangeran geus ditimbalkeun
ka maranehanana, [l] jen oelah migawe
16 sapĕrti eta. 'Djeung pada ninggalkeun
sadajana timbalan Pangeran Allahna,
sarta njarijeun artja sipat tjitak keur
sĕsĕmbaheunana, [m] nja eta doewa sasa-
pian teja; samalah njarijeun Asera,
djeung [n] njarĕmbah ka sakoer balad
17 langit, sarta ngabarakti ka Baäl. 'Toer [o]
sok njorangkeun anakna lalaki-awewe
kana seuneu, sarta [p] pada milampah noe-
djoem djeung tĕnoeng; [q] estoe geus pada
ngadjoewal diri, karĕp migawe noe go-
reng di pajoeneun Pangeran, soepaja
18 ngabĕndoekeun andjeunna. 'Noe matak
Pangeran ngabĕndon ka Israil langkoeng-
langkoeng, sarta disalingkirkeun ti pa-
joeneunana; taja noe kari, ngan kaom
19 Joeda woengkoel. 'Nadjan Joeda oge
teu ngestoekeun timbalan Pangeran
Allahna; satĕgĕsna ngalakonan pikoe-
20 koeh Israil, beunang eta njarijeun. 'Toe-
loej sakabeh toeroenan Israil koe Pa-
ngeran ditjoelkeun, sarta disangsara, [r]
djeung disarelehkeun ka leungeun ram-
pog, datang ka dipitjeun sakali ti pajoe-
21 neunana. 'Karana [s] andjeunna njoëh-
keun Israil ti bangsa Dawoed; heug
Jarobam poetra Nĕbat teja koe eta
didjadikeun radja; ari koe Jarobam teh
Israil seg dioendoerkeun ti poengkoereun
Pangeran, sarta didarosakeun, dosana
22 gĕde katjida. 'Toeloej oerang Israil pada
ngalakonan sakabeh dosa Jarobam, noe
dipigawe koe eta; teu njalingkir ti dinja,
23 'datang ka Israil koe Pangeran dising-
kahkeun ti pajoeneunana, [t] sakoemaha
pangandikana koe lantaran sakabeh
abdi-abdina, nja para nabi teja. Toeloej
Israil dibojong ti tanahna sorangan ka
tanah Asoer, tĕpi ka mangsa ajeuna.

*a* p. 15 : 30. *b* Hos. 7 : 11. *c* p. 18 : 9. *d* p. 15 : 29. *e* 3 Moesa 18 : 3. *f* 1 Radj. 14 : 23. *g* 2 Moesa 20 : 3, 4; 23 : 13. *h* Jĕr. 18 : 11; 25 : 5; 35 : 15. *i* 2 Moesa 32 : 9. *j* 1 Sam. 12 : 21. *k* Roem 1 : 21. *l* 3 Moesa 18 : 24. *m* 1 Radj. 12 : 28. *n* 5 Moesa 4 : 19. *o* p. 16 : 3. *p* p. 21 : 6. *q* 1 Radj. 21 : 20. *r* Hak. 2 : 14. *s* 1 Radj. 12 : 19. *t* 1 Radj. 14 : 15; Hos. 1 : 6; Mik. 1 : 6.

24 Tidinja radja Asoer ngadatangkeun

djalma ti Baboel, ti Koet, ti Awa, ti
Hamat djeung ti Sĕparwaim, dibere ĕnggon di nagara-nagara Samaria, ngaganti
oerang Israil; toeloej eta ngabogaän
Samaria, sarta ngareusian nagara-naga-
25 rana. 'Ari geus kitoe, keur anjaran eta
djalma ngarĕnggon di dinja, teu aribadah ka Pangeran; anoe matak eta teh
koe Pangeran didatangan singa, sarta
maranehanana reja noe koe singa di-
26 paraehan. 'Toeloej aroendjoekan ka radja Asoer, kijeu pioendjoekna: Noen,
ari bangsa-bangsa, noe koe andjeun dibojong sarĕng dipĕrnahkeun di nagara-nagara Samaria teja, hanteu tarĕrangeun
dina tata Batara eta tanah; noe mawi
maranehanana koe eta Batara didatangan singa; sarĕng, salĕrĕsna, maranehanana koe singa teh diparaehan, sarehna teu tarĕrangeun dina tata Batara
27 eta tanah. 'Seug radja Asoer marentah,
kijeu parentahna: Geura alanteurkeun
ka dinja hidji panghoeloe, kaäsoep panghoeloe noe koe maraneh dibojong ti dinja teja; sina laleumpang sarta maratoeh
di dinja, djeung sina magahkeun ka
maranehanana tata Batara tanah eta.
28 'Toeloej datang hidji panghoeloe, kaasoep panghoeloe noe koe oerang Asoer
dibojong ti Samaria teja; seug matoeh
di Bet-El, sarta magahkeun ka maranehanana hal pĕtana ibadah ka Pange-
29 ran. 'Parandene eta bangsa masing-masing njarijeun aällahanana, sok ditareundeun dina imah ĕnggon laloehoer,
beunang njarijeun oerang Samaria teja,
hidji-hidji bangsa di nagara-nagarana,
30 noe koe maranehanana dieusian. 'Ari
oerang Baboel njarijeun Soekot-Bĕnot;
oerang Koet njarijeun Nergal; oerang
31 Hamat njarijeun Asima; 'oerang Awa
njarijeun Nibhas djeung Tartak; sarta
ari oerang Sĕparwain [a] sok ngadoeroek
anakna koe seuneu, adjang Adram-Melek djeung Anam-Melek, aällahan Sĕpar-
32 waim. 'Djadi eta teh aribadah ka Pangeran, sarta njarijeun keur daririna panghoeloe-panghoeloe ĕnggon laloehoer [b] ti
lĕbah diri maranehanana, noe pada mangngoerbankeun maranehanana di imah
33 ĕnggon laloehoer teja. 'Ongkoh eta teh
aribadah ka Pangeran, ongkoh ngabarakti ka aällahanana, noeroetkeun tata
bangsa-bangsa anoe asal maranehanana
34 dibojong. 'Tĕpi ka mangsa ajeuna eta
teh marilampah sakoemaha tata-tata
baheula; teu aribadah ka Pangeran, sarta
teu noeroetkeun pikoekoehna, hoekoemna, papakon djeung timbalan, noe koe
Pangeran ditimbalkeun ka anak-poetoe
Jakoeb, [c] noe koe andjeunna dipaparin
35 ngaran Israil teja. 'Padahal Pangeran
geus ngadamĕl pĕrdjangdjian ka maranehanana, sarta ditimbalan, kijeu timbalanana: [d] Maraneh poma oelah ibadah
ka aällahan, oelah disarĕmbah, oelah
36 dibarakti, sarta oelah dikoerbanan; 'estoena mah Pangeran, noe nginditkeun
maraneh ti tanah Mĕsir, nganggo kawasa gĕde sarta nganggo asta noe njodor teja, nja ka eta maraneh koedoe
ibadah, nja eta noe koe maraneh koedoe disĕmbah, sarta nja eta noe koe ma-
37 raneh koedoe dikoerbanan teh; 'djeung
ari pikoekoeh, djeung hoekoem, djeung
papakon, sarta timbalan, noe koe andjeunna disĕratkeun keur maraneh teja,
nja eta noe koe maraneh koedoe diëstoekeun dilampahkeun sapapandjangna;
38 djeung oelah aribadah ka aällahan. 'Sarta
ari pĕrdjangdjian, beunang kami ngadamĕl ka maraneh teja, koe maraneh
oelah dipopohokeun, djeung oelah ari-
39 badah ka aällahan; 'estoena mah Pangeran, Allah maraneh, nja ka eta maraneh koedoe ibadah teh; moen kitoe
mah maraneh koe andjeunna tangtoe
diloepoetkeun ti leungeun sakabeh moe-
40 soeh maraneh. 'Dĕmi eta teh teu ngagaroegoe; ĕnjana mah milampahna sakoe-
41 maha tata-tata baheula bae. 'Djadi eta
bangsa-bangsa aribadah ka Pangeran,
sarta ngabarakti ka artja-artjana ongkoh; malah anak-intjoena ge pada milampah sakoemaha kalakoean karoehoenna, tĕpi ka mangsa ajeuna.

*a* p. 16 : 3. *b* 1 Radj. 12 : 31. *c* 1 Radj. 18 : 31. *d* Hak. 6 : 10.

## PASAL 18.

Ari geus kitoe, mangsa katiloe taoenna
Hosea poetra Ela teja djoemĕnĕng
radja Israil, [a] harita Hiskia poetra Ahas,
2 radja Joeda, djadi radja. 'Oemoer Hiskia
keur mangsa djadi radja teh salawe
taoen, sarta salapan likoer taoen ngaradjaänana di Jĕroesalem; ari djĕnĕngan
3 iboena Abi poetra Djakaria. 'Dĕmi Hiskia

teh milampah noe bĕnĕr di pajoe-
neun Pangeran, [b] sakoemaha lampah
4 Dawoed ramana. 'Andjeunna njingkir-
keun [c] ĕnggon laloehoer, djeung meu-
peuskeun tihang-tihang, sarta ngabasmi
Asera; malah andjeunna ngarĕmĕkkeun
[d] oörajan tambaga, beunang ngadamĕl
Moesa teja; karana tĕpi ka djaman ha-
rita oerang Israil sok ngaroekoes ka
dinja; dĕmi koe andjeunna disĕbatkeun
5 Nĕhoestan. 'Andjeunna teh ngandĕl ka
Pangeran, Allah Israil, [e] moenggah pan-
deurieun andjeunna taja sasamana dina
lĕbah sakabeh radja Joeda; kitoe keneh
6 noe saheulaeunana. 'Karana andjeunna
ngarakĕtan ka Pangeran; teu pisan
njingkah ti poengkoereun Pangeran, sa-
tĕgĕsna ngestokeun timbalanana, noe
koe Pangeran ditimbalkeun ka Moesa
7 teja. 'Noe matak Pangeran njarĕngan ka
andjeunna; ka mana bae angkatna, nja
pintĕr lalampahanana; sarta andjeunna
baha ka radja Asoer, hanteu ngawoela
8 ka dinja. 'Andjeunna [f] ngelehkeun oe-
rang Pĕlisti tĕpi ka nagara Gasa, katoet
wĕwĕngkĕranana; geus poegoeh pang-
goeng pangdjagaän, nagara reugreug oge
eleh. *a* p. 16:20; 2 Bab. 29. *b* 1 Radj. 11:6.
*c* p. 17:9, 10. *d* 4 Moesa 21:9. *e* p. 23:25.
*f* Jĕs. 14:29.

9 Ari geus kitoe, mangsa kaopat taoen-
na Hiskia djoemĕnĕng radja, ninggang
katoedjoeh taoenna Hosea poetra Ela
djoemĕnĕng radja Israil, harita [a] Sal-
maneser, radja Asoer teja, indit ngaroe-
roeg ka Samaria, sarta nagara teh dikĕ-
10 poeng. 'Dĕmi geus meunang tiloe taoen,
toeloej beunang; mangsa kagĕnĕp ta-
oenna djoemĕnĕng Hiskia, mĕnĕran kasa-
lapan taoenna Hosea djoemĕnĕng radja
11 Israil, [b] harita Samaria beunang. 'Toe-
loej Israil koe radja Asoer dibojong ka
tanah Asoer, sarta dipĕrnahkeun di ta-
nah Halah, djeung di sisi tji Habor, sisi
waloengan Gosan, sarta di nagara-na-
12 gara tanah Madajin; 'tina sabab eta
teh teu ngagaroegoe kana timbalan
Pangeran Allahna, sabalikna pada nga-
rĕmpak pĕrdjangdjianana, nja eta sanis-
kara noe didawoehkeun koe Moesa, abdi
Pangeran teja; keukeuh teu ngagaroe-
goe, sarta hanteu dilampahkeun.
*a* p. 17:3. *b* p. 17:5, 6.

13 Ari [a] mangsa kaopat-wĕlas taoenna
Hiskia djoemĕnĕng radja, bral Sanherib,
radja Asoer, indit ngaroeroeg ka saka-
beh nagara Joeda noe rareugreug, sarta
14 dibareunangkeun. 'Tidinja Hiskia, radja
Joeda, ngoetoesan ka radja Asoer, ka
nagara Lakis, mihatoer kijeu: Kaoela
tarima dosa; moegi geura moelih ti
kaoela; naon bae noe ka kaoela koe
andjeun bade ditangtoskeun, kaoela sĕ-
dja njoehoen. Seug radja Asoer ka Hiskia,
radja Joeda, ngamistikeun tiloe ratoes
talenta perak djeung tiloe poeloeh ta-
15 lenta ĕmas. 'Sor [b] Hiskia ngahatoerkeun
sakabeh perak, noe kapĕndak di gĕdong
Pangeran sarta dina doenya-brana gĕ-
16 dong radja. 'Dina mangsa harita panto
kabah Pangeran koe Hiskia dikeureu-
tan ĕmasna; kitoe keneh tihang-tihang
anoe beunang Hiskia, radja Joeda, nja-
poetan; seug ĕmasna dihatoerkeun ka
17 radja Asoer. 'Parandene kitoe radja
Asoer nitahan [c] Tartan djeung Rabsaris
sarta Rabsake ti nagara Lakis ka radja
Hiskia, ka Jĕroesalem, dibahanan balad
rosa pisan; bral arindit, toeloej dara-
tang ka Jĕroesalem. Dĕmi geus arindit
sarta geus daratang teh, heug ngaran-
dĕg di soesoekan empang girang, noe
di sisi djalan gĕde, lĕbah tĕgal minatoe.
18 'Toeloej ngagĕroan ka radja. Djol bidjil
ka darinja Eljakim poetra Hilkia, noe
njangking gĕdong, djeung Sebna, mantri
toelis, sarta Joah poetra Asap, noe djadi
19 papatih. 'Pok Rabsake ngomong ka da-
rinja: Geura poepoelih ka Hiskia: Kijeu
timbalan radja agoeng, radja Asoer:
Nahaon panganđĕl, anoe matak kita
20 ngandĕl teh? 'Tjarek kita, tapi omong
biwir bae: Aja tarekah djeung panga-
wasa baris kana pĕrang. Ajeuna ka saha
kita nja ngandĕl, noe matak kita baha
21 ka kami? 'Ajeuna, saĕnjana, kita ngan-
dĕl teh kana [d] iteuk hoë noe geus pitĕs,
nja ka Mĕsir teja; tijap-tijap aja noe
nĕkĕn ka inja, tangtoe tjos ka leungeun-
na, datang ka paratna; nja kitoe Pi-
raon, radja Mĕsir, ka sakabeh noe nga-
22 randĕl ka dinja. 'Tatapi lamoen mara-
neh ngomong ka kami: Kaoela ngaran-
dĕl teh ka Pangeran, Allah kaoela: naha
eta teh lain eta noe pamoedjaänana
djeung altar-altarna disingkirkeun koe
Hiskia teja, bari marentah ka oerang
Joeda djeung ka oerang Jĕroesalem,

jen: Maraneh njĕmbah teh koedoe di
hareupeun ijeu hidji altar bae di Jĕ-
23 roesalem? 'Ari ajeuna, geura tataroehan
djeung goesti kami radja Asoer: kami
ka kita dek mere doewa reboe koeda,
oepama kita bisa ngadjogokeun ti diri
kita toekang toempak koeda baris noem-
24 pakan inja. 'Na koemaha kita pibisaeun
ngoendoerkeun bopati sahidji oge, ka-
asoep abdi goesti kami noe pangleu-
tikna? tapi kita ngandĕl ka Mĕsir, tina
kareta djeung tina taroekang toempak
25 koeda. 'Ajeuna kami pangaroeroeg ka
ijeu ĕnggon sĕdja diroeksak teh, naha
karah teu kalawan Pangeran? aja tim-
balan Pangeran ka kami: Geura indit
ngaroeroeg ka tanah eta, sarta roek-
sakkeun koe maneh. *a* 2 Bab. 32; Jĕs. 36.
*b* p. 12 : 18. *c* Jĕs. 20 : 1. *d* Jĕh. 29 : 6.

26 Misaoer Eljakim poetra Hilkia, djeung
Sebna, sarta Joah ka Rabsake teh:
Moegi ka abdi gamparan ngalahir koe
basa Sam bae, karana abdi pada nga-
hartos; montong ngalahir ka abdi koe
basa Jahoedi, kakoeping koe djalma-
djalma noe araja dina loehoer koeta.
27 'Ngadjawab Rabsake ka darinja: Ari
kami teh, noe matak dipiwarang koe
goesti kami ngomongkeun sagala omo-
ngan noe tadi teja, naha karah ka
djoeragan maneh sarta ka diri maneh
bae? lain ka eta djalma-djalma noe
darijoek dina loehoer koeta, noe bakal
njatoe tai sorangan, nginoem tji-kiih
28 sorangan, barĕng djeung maraneh? 'Neut
Rabsake nangtoeng, sarta ngagĕro, bĕdas
pisan sowarana, make basa Jahoedi,
ngomong, kijeu pokna: Geura darenge-
keun lahiran radja agoeng, radja Asoer!
29 'Kijeu timbalan radja: Maraneh oelah
kagĕlo koe Hiskia; karana moal bisaeun
ngaloepoetkeun maraneh ti panangan
30 radja. 'Djeung maraneh oelah kabawa-
bawa koe Hiskia ngandĕlkeun Pangeran,
ngomong kijeu: Oerang tangtoe koe
Pangeran diloepoetkeun, sarta ijeu na-
gara moal koengsi diselehkeun ka leu-
31 ngeun radja Asoer. 'Poma oelah nga-
garoegoe ka Hiskia; karana kijeu tim-
balan radja Asoer: Geura njarijeun
karahajoean djeung kami, bari baridjil
ka kami; tangtoe maraneh pada nga-
hakan [a] hasil tangkal anggoer sorangan,
djeung pada ngahakan hasil tangkal
kondang sorangan, sarta pada nginoem
32 tjai soemoer sorangan; 'tĕpi ka kami
soemping, ngala maraneh ka hidji tanah
noe sapĕrti tanah maraneh, nja tanah
soegih gandoem djeung anggoer, tanah
soegih roti djeung kĕbon anggoer, tanah
soegih minjak djetoen djeung madoe;
mangke maraneh hiroep, sarta moal di-
paehan; djeung oelah ngagaroegoe ka
Hiskia, karana ngagĕndam ka maraneh,
pokna: Pangeran tangtoe ngaloepoet-
33 keun oerang.'Karah batara-batara bang-
sa-bangsa geus aja noe ngaloepoetkeun
34 tanahna ti panangan radja Asoer? 'Di
mana batara Hamat djeung batara Ar-
pad? di mana batara Sĕparwaim, batara
Hena djeung batara Iwa? karah batara
bareto ngaloepoetkeun Samaria ti leu-
35 ngeun kami? 'Tjik, di lĕbah sakabeh
batara tanah-tanah teja, noe mana noe
geus ngaloepoetkeun tanahna ti leu-
ngeun kami, wĕt njangka Pangeran tang-
toe ngaloepoetkeun Jĕroesalem ti leu-
36 ngeun kami? 'Dĕmi eta djalma-djalma
rarepeh bae, teu ngadjawab ka Rabsake
sakĕtjap-kĕtjap atjan; karana radja geus
maparin timbalan, kijeu timbalanana:
37 Maraneh oelah ngadjawab ka dinja.'Toe-
loej soemping deui Eljakim poetra Hilkia,
noe njangking gĕdong, djeung Sebna,
mantri toelis, sarta Joah poetra Asap,
noe djadi papatih, pada marĕk ka Hiskia,
panganggona beunang njosoëk; seug
ngoendjoekkeun ka andjeunna omongan
Rabsake teja. *a* 1 Radj. 4 : 25.

## PASAL 19.

Ari geus kitoe, barang kadangoe koe
radja Hiskia, pek andjeunna [a] njosoëk
panganggona; toeloej noetoepan salirana
koe karoeng, bari seug lĕbĕt ka gĕdong
2 Pangeran. 'Sarta Eljakim, noe njangking
gĕdong, djeung Sebna, mantri toelis teja,
barĕng kokolot-kokolot para panghoeloe,
koe andjeunna dipiwarang [b] ka nabi
Jĕsaja poetra Amos, geus pada noetoe-
3 pan diri koe karoeng. 'Toeloej eta teh
malihatoer ka Jĕsaja: Kijeu lahiran His-
kia: Poë ijeu nja poë kasoekĕran, sarĕng
kalaraän, sarawoeh kawirangan; karana
baroedak geus rek babar, tapi taja
4 tanaga geusan ngadjoeroekeun. 'Bok
manawa Pangeran, Allah andjeun, nga-
dangoekeun sakabeh omongan Rabsake,

noe dititah koe radja Asoer djoeraga-
nana ngahinakeun ka Allah noe djoe-
měněng; manawa kĕrsa ngalara-lara tina
sabab omonganana noe geus kadangoe
koe Pangeran, Allah andjeun teja. Koe
pĕrkawis eta, moegi-moegi andjeun nga-
hatoerkeun panĕda tina sabab sesa, anoe
5 masih aja. 'Dĕmi geus darongkap eta
6 mantri radja Hiskia ka Jĕsaja teh, 'toe-
loej Jĕsaja ngalahir ka darinja: Koedoe
kijeu nja hatoeran ka djoeragan sam-
pejan: Kijeu timbalan Pangeran: Maneh
montong sijeun-sijeun koe omongan noe
geus kadenge koe maneh, noe koe ba-
roedak radja Asoer dipake ngagoreng-
7 keun ka kami teja. 'Masing njaho, radja
teja koe kami rek dipandjingan hidji
soekma, ĕngke [c] pingadengeëun tagi-
woer, bari toeloej balik deui ka tanahna;
sarta di djĕro tanahna koe kami rek
disina roeboeh koe pĕdang. [a] p. 6 : 30.
[b] Jĕs. 1 : 1. [c] p. 7 : 6.

8 Tidinja Rabsake balik, njampak radja
Asoer keur mĕrangan ka nagara Libna;
karana geus meunang bedja, jen an-
djeunna pindah [a] ti nagara Lakis teja.
9 'Geus kitoe radja meunang bedja hal
Tirhaka, radja Koes; aja noe ngoeninga:
Salĕrĕsna, Tirhaka teja boedal, sĕdja
mĕrangan ka andjeun. Toeloej radja
ngoetoesan deui djalma ka Hiskia, sarta
10 diparentah kijeu: 'Maraneh geura mo-
pojan ka Hiskia, radja Joeda, kijeu nja
pok: [b] Poma kita oelah kagĕlo koe
batara kita, noe koe kita diandĕlkeun,
pagar jen: Jĕroesalem moal koengsi di-
11 selehkeun ka leungeun radja Asoer. 'Ka-
pan kita geus ngadenge bedja pĕrkara
noe koe para radja Asoer didamĕl ka
sakabeh tanah teja, datang ka dita-
roempĕs; ari kita mah naha piloepoe-
12 teun? 'Karah batara-batara bangsa-
bangsa ngaloepoetkeun anoe diraroek-
sakkeun koe karoehoen kami, [c] tjara
Gosan, djeung Haran, djeung Resep,
sarta oerang Eden, noe aja di Tĕlasar
13 teja? 'Di mana radja Hamat, djeung radja
Arpad, sarta radja nagara Sĕparwaim,
Hena djeung Iwa teja? [a] p. 18 : 14.
[b] p. 18 : 30. [c] p. 18 : 33, 34.

14 Ana Hiskia geus nampa soeratna ti
leungeun oetoesan, seug diaos; geus ki-
toe andjeunna moenggah ka gĕdong Pa-
ngeran, bari toeloej soerat teh koe Hiskia
dibeberkeun ka pajoeneun Pangeran.
15 'Sarta Hiskia nĕnĕda ka pajoeneun
Pangeran, kijeu panĕdana: Noen Pange-
ran, Allah Israil, [a] noe linggih dina
moekarabin! nja andjeun teja Allah,
andjeun njalira, njĕpĕng sadajana ka-
radjaän noe di boemi; andjeun teja
noe ngadamĕl langit sarĕng boemi.
16 'Ĕh Pangeran! moegi tjondongkeun tjĕpil
andjeun, sarĕng dangoekeun; ĕh Pange-
ran! moegi bareuntakeun sotja andjeun,
sarĕng tingalikeun; sarĕng moegi da-
ngoekeun omongan Sanherib, noe nga-
datangkeun eta, baris ngahinakeun ka
17 Allah noe djoemĕnĕng. 'Jaktos pisan,
noen Pangeran! pĕrkawis radja-radja
Asoer ngaroeksakkeun eta bangsa-bangsa
18 sinarĕngan tanah-tanahna; 'sarawoeh
aällahanana diaraloengkeun kana seu-
neu; karantĕn lain Allah eta teh, sa-
lĕrĕsna [b] djidjijeunan leungeun manoesa
bae, kai sarĕng batoe; mana koe eta
19 digĕmpoer. 'Ari ajeuna, noen Pangeran,
Allah koering sadaja! moegi-moegi koe-
ring pada disalamĕtkeun ti leungeunna,
[c] soepaja sadajana karadjaän noe di
boemi pada nganjahokeun, jen andjeun
teja Pangeran Allah, andjeun njalira.
[a] Djab. 80 : 2. [b] Djab. 115 : 4. [c] Jos. 4 : 24;
1 Radj. 8 : 43.

20 Tidinja Jĕsaja poetra Amos teja nga-
djoeroengkeun ka Hiskia, pihatoerna:
Kijeu timbalan Pangeran, Allah Israil:
Ari pĕrkara noe koe maneh ditĕda ka
kami hal Sanherib, radja Asoer teja,
21 [a] koe kami geus dimakboel. 'Nja ijeu
pangandika, noe koe Pangeran diandi-
kakeun hal eta: Ari parawan, anak Sion,
njoemahkeun ka maneh, mojok ka ma-
neh; anak Jĕroesalem noetoerkeun ka
22 maneh [b] bari gogodĕg. 'Saha noe dihi-
nakeun djeung digorengkeun koe maneh?
sarta saha noe koe omong maneh di-
oenghak, bari panon maneh tanggah
ka manggoeng? [c] Nja Kasoetji Israil.
23 'Maneh geus ngahinakeun ka Goesti [d]
koe lantaran titahan maneh; ari tjarek
maneh: Ijeu aing geus oenggah ka loe-
hoer goenoeng-goenoeng, ka tĕngah goe-
noeng Libanon, mawa kareta-kareta
aing; sarta koe aing dek dikadek kaina
poetri noe laloehoer, kaina djamoedjoe
noe aroentjoel, sarta dek ngadatangan
ka pamondokanana noe pangpoentjakna,

24 ka leuweung pakĕbonanana. 'Aing teh
ngali djeung nginoem tjai sedjen, sarta
aing koe dampal soekoe aing dek nja-
25 atkeun sakabeh bangawan Mĕsir. 'Na
maneh teu ngadenge kami ngadamĕl
kitoe ti anggalna, sarta ngadjadikeun
kitoe ti djaman baheula? ajeuna koe
kami eta didatangkeun, jen maneh koe-
doe ngagĕmpoer nagara noe rareugreug,
26 didjijeun hoenjoedan-hoenjoedan. 'Kitoe
noe matak priboemina teu narangan,
pada galeder, sarta baringoengeun; dja-
radina sasat djoekoet tĕgal, sarta daoen
hedjo, [e] sasat djoekoet noe dina hateup,
djeung gandoem perang memeh gĕde.
27 'Ari kami teh leuwih oeninga dina dijoek
maneh, sarta dina kaloewar-asoep ma-
neh, kitoe deui dina pangamoek maneh
28 ka kami. 'Sapedah maneh ngamoek ka
kami, djeung sabab rahoel maneh geus
nĕpi kana tjĕpil kami, noe matak iroeng
maneh koe kami bakal ditĕrapan ka-
loehan ti kami, djeung biwir maneh
bakal ditĕrapan kadali ti kami, sarta
maneh koe kami rek dibalikkeun, njo-
29 rang djalan oeroet maneh datang. -'Sarta
nja ijeu pialamateunana ka andjeun: noe
dihakan taoen ijeu toerijang; noe di-
hakan taoen kadoewa koerindang; dĕmi
dina taoen katiloe mah pek njalĕbar,
djeung dibaroewat, kitoe deui marĕlak
anggoer sarta diharakan boewahna.
30 'Djeung anoe rahajoe anak-poetoe Joeda,
sakoer noe kari, [f] bakal akaran deui
ka handap, sarta boewahan ka loehoer.
31 'Karana ti Jĕroesalem pibidjileun sesa,
sarta ti goenoeng Sion pibidjileun noe
rahajoe; kagoematian Pangeran sa-
wadya-balad noe bade ngadamĕl kitoe.
32 'Koe sabab eta, timbalan Pangeran hal
radja Asoer teh kijeu: Moal piasoepeun
ka ijeu nagara, djeung moal mĕsatkeun
djamparing ka djĕro nagara, sarta moal
pimawaeun kĕpĕng ka hareupeunana,
djeung moal dilingkoengan koe ben-
33 teng. 'Engke pibalikeun, njorang djalan
oeroetna datang; moal koengsi asoep ka
ijeu nagara; kitoe lahiran Pangeran.
34 'Karana kami [g] tangtoe ngaraksa ijeu
nagara, rek disalamĕtkeun, koe karana
kami, djeung koe karana Dawoed, abdi
kami teja. *a* p. 20:5. *b* Aj. 16:4. *c* Jĕs. 5:24.
*d* p. 18:17. *e* Djab. 129:6. *f* Jĕs. 27:6. *g* p. 20:6.
35 Ari geus kitoe, [a] dina peuting eta
keneh bidjil Malaikat Pangeran, pek
njabĕtan dina pasanggrahan oerang
Asoer; sakĕti dalapan laksa lima re-
boe noe kasabĕt; ana haroedang isoek-
isoek, doemadakan, eta kabeh geus dja-
36 radi majit. 'Djoeng Sanherib, radja Asoer,
leumpang, moelang; toeloej tjalik [b] di
37 nagara Ninĕwe. 'Ari geus kitoe, eukeur
radja sĕmbahijang di gĕdong Nisrok
aällahanana, [c] pek Adram-Melek djeung
Sareser, poetrana, maehan ka andjeunna
koe pĕdang; toeloej maringgat ka tanah
Ararat; ari Esar-Hadon poetrana noe
ngaganti djadi radja. *a* Jĕs. 37:36.
*b* Joen. 1:2. *c* 2 Bab. 32:21.

## PASAL 20.

Dina mangsa eta [a] Hiskia parĕng teu
damang, meh poepoes. Toeloej nabi
Jĕsaja poetra Amos teja ngadeuheus ka
andjeunna, sarta mihatoer ka andjeunna:
Kijeu timbalan Pangeran: Geura [b] wĕ-
wĕkas ka saeusi-imah maneh; karana
maneh ĕngke paeh, moal lila nja hiroep.
2 'Tidinja radja ngagilir pameunteuna kana
bilik, bari seug nĕnĕda ka Pangeran,
3 kijeu panĕdana: 'Noen Pangeran! moegi
emoet, [c] jen simkoering loemakoe teh
di pajoeneun andjeun kalawan satoehoe
sarĕng kalawan soehoed hate, sarĕng
noe dipilampah koe simkoering anoe sae
di pajoeneun andjeun. Sarta Hiskia na-
4 ngis rosa katjida. 'Dĕmi geus kitoe, me-
meh Jĕsaja ka loewar ti boeroean pa-
nĕngah, aja pangandika Pangeran ka
5 andjeunna, kijeu pangandikana: 'Geura
balik, bedjakeun koe maneh ka Hiskia,
gĕgĕdoeg oemat kami: Kijeu timbalan
Pangeran, Allah Dawoed, bapa maneh:
[d] Panĕda maneh koe kami dimakboel, tji-
panon maneh koe kami ditingali; masing
njaho, maneh koe kami rek ditjageur-
keun; dina poë noe katiloe maneh pi-
oenggaheun deui ka gĕdong Pangeran;
6 'sarta oemoer maneh koe kami rek di-
tambahan lima wĕlas taoen; malah ma-
neh reudjeung ijeu nagara koe kami rek
diloepoetkeun ti leungeun radja Asoer;
[e] toer kami rek ngaraksa ijeu nagara koe
karana kami, djeung koe karana Da-
7 woed, abdi kami teja. 'Djeung deui saoer
Jĕsaja: Geura njokot boewah kondang
sagoeroentoel. Seg ditjokot, sarta di-
taplokkeun ka noe bareuh; toeloej

8 andjeunna hoerip. 'Ngalahir Hiskia ka Jĕ-
saja: Naon pialamateunana, jen kaoela
koe Pangeran bakal ditjageurkeun, sarta
kaoela pioenggaheun deui ka gĕdong
9 Pangeran dina poë noe katiloe? 'Walo-
nan Jĕsaja: Nja ijeu pialamateunana ka
andjeun ti Pangeran, nandakeun Pange-
ran tangtoe ngadamĕl pangandika noe
diandikakeun teja: koemaha kĕrsa, ka-
langkang teh madjoe sapoeloeh goerat
10 atawa moendoer sapoeloeh goerat? 'Ari
lahiran Hiskia: Gampang kalangkang teh
ngeser sapoeloeh goerat; ontong, ang-
goer kalangkang teh sina moendoer sa-
11 poeloeh goerat ka toekang. 'Toeloej nabi
Jĕsaja sasambat ka Pangeran; seug koe
Pangeran kalangkang teh dipoendoer-
keun sapoeloeh goerat ka toekang, dina
goerat noe koe eta geus ditoeroenan,
dina istiwa Ahas. *a* 2 Bab. 32: 24; Jĕs. 38.
*b* 2 Sam. 17: 23. *c* p. 18: 3. *d* p. 19: 20. *e* p. 19: 34.
12 [a] Dina mangsa eta Bĕrodak-Baladan,
poetra Baladan, radja Baboel, ngirim-
keun soerat djeung kikintoen ka Hiskia;
karana ngadenge bedja, jen Hiskia man-
13 tas teu damang. 'Ari Hiskia ngagoegoe
ka eta oetoesan, sarta nembongkeun ka
darinja sagoedang arta-bandana, ĕmas-
perak, wawangian djeung minjak aloes;
kitoe deui sagoedangna pakarang, djeung
saniskara bae noe kapanggih dina doenya-
brana andjeunna; taja naon-naon dina
gĕdongna sarta dina sawĕwĕngkonna noe
koe Hiskia teu ditembongkeun ka da-
14 rinja. 'Geus kitoe nabi Jĕsaja ngadeu-
heus ka radja Hiskia, sarta naros ka
andjeunna: Koemaha omongan eta dja-
lalĕma, sarta ti mana daratangna ka
andjeun? Ngawalon Hiskia: Daratangna
15 ti tanah noe djaoeh, ti Baboel. 'Naros
deui Jĕsaja: Narendjo naon di gĕdong
andjeun? Walonan Hiskia: Narendjo
saniskara noe di gĕdong kaoela; taja
naon-naon dina doenya-brana kaoela,
noe koe kaoela hanteu ditembongkeun
16 ka darinja. 'Saoer Jĕsaja ka Hiskia:
Andjeun geura reungeukeun pangandika
17 Pangeran: 'Masing njaho, pidatangeun
mangsa, didinja saniskara noe di imah
maneh, sarta sakoer anoe beunang ngĕ-
lĕp karoehoen maneh, tĕpi ka mangsa
ajeuna, [b] bakal diakoetan ka Baboel;
moal aja noe dikarikeun; kitoe timba-
18 lan Pangeran. 'Djeung deui anak maneh
lalaki, anoe pibidjileun ti diri maneh,
noe koe maneh bakal dijoegakeun, noe
sawareh mĕngke ditjokot, didjijeun pong-
gawa di djĕro karaton radja Baboel.
19 'Ari lahiran Hiskia ka Jĕsaja: Sae pa-
ngandika Pangeran, noe geus dilahirkeun
koe adjĕngan. Lahirna deui: Salĕrĕsna
moegi-moegi aja kasĕnangan djeung ka-
20 jaktian saoemoer kaoela! - 'Ari tjarijos
Hiskia salijan ti eta, djeung sakabeh
pangawasana, kitoe deui lampahna nga-
damĕl empang djeung soesoekan, sarta
ngasoepkeunana tjai ka djĕro dajeuh
teja, saĕnjana kaoengĕlkeun dina kitab
21 babad para radja Joeda. 'Toeloej Hiskia
koelĕm reudjeung karoehoenna; ari Mĕ-
nase poetrana noe ngaganti djadi radja.
*a* 2 Bab. 32: 31; Jĕs. 39. *b*. p. 24: 13, 14.

## PASAL 21.

Oemoer [a] Mĕnase keur mangsa djadi
radja teh doewa wĕlas taoen, sarta
lima poeloeh lima taoen ngaradjaänana
di Jĕroesalem; ari djĕnĕngan iboena
2 Hepsiba. 'Dĕmi Mĕnase teh milampah
noe goreng di pajoeneun Pangeran, [b]
noeroetkeun lampah kagiroekan bangsa-
bangsa, noe koe Pangeran disingkahkeun
3 ti hareupeun oerang Israil teja. 'Da an-
djeunna ngadjĕlĕgkeun deui ĕnggon la-
loehoer, [c] noe digĕmpoer koe Hiskia
ramana teja; djeung ngadĕgkeun altar-
altar adjang Baäl, sarta ngadamĕl Asera,
[d] sakoemaha noe didjijeun koe Ahab,
radja Israil teja; [e] malah andjeunna
njĕmbah ka sakoer balad langit, sarta
4 dibarakti. 'Toer [f] andjeunna ngadamĕl
altar-altar di djĕro gĕdong Pangeran,
noe koe Pangeran ditimbalkeun kijeu
teja: [g] Di Jĕroesalem kami rek mĕrĕ-
5 nahkeun djĕnĕngan kami. 'Sarta ngada-
mĕl altar-altar adjang sakoer balad langit
teja [h] dina doewa boeroean gĕdong Pa-
6 ngeran. 'Katoeroeg-toeroeg [i] andjeunna
njorangkeun poetrana noe pamĕgĕt kana
seuneu, [j] sarta milampah petangan
djeung tĕnoeng, kitoe deui ngadamĕl
toekang njaroemah djeung toekang ngoe-
soemah; loba katjida milampahna noe
goreng di pajoeneun Pangeran, matak
7 ngabĕndoekeun. 'Djeung aja hidji artja
Asera, beunangna ngadamĕl, koe an-
djeunna diteundeun di djĕro gĕdong,
anoe koe Pangeran ditimbalkeun ka

Dawoed djeung ka Soeleman poetrana
kijeu teja: Di djĕro ijeu gĕdong sarta
di Jĕroesalem, beunang kami milih ti
sakabeh kaom Israil, kami rek mĕrĕ-
nahkeun djĕnĕngan kami salalanggĕng-
8 na; 'sarta [k] soekoe Israil koe kami
moal dileumpang-leumpangkeun deui
tina tanah, noe koe kami dipaparinkeun
ka karoehoenna; [l] kitoe soteh oepama
ngarestoekeun milampah sakoemaha
noe koe kami geus ditimbalkeun ka ma-
ranehanana, sarta noeroetkeun sakabeh
papakon, noe diparentahkeun ka mara-
nehanana koe abdi kami Moesa teja.
9 'Tatapi teu naroeroet; sarta maraneha-
nana disasabkeun koe Mĕnase, datang
ka pada migawe noe goreng alah batan
noe dipigawe koe bangsa-bangsa, noe
ditoempoerkeun koe Pangeran ti hareu-
10 peun oerang Israil teja. 'Tidinja Pange-
ran ngandika [m] koe lantaran abdi-abdina,
nja eta para nabi, kijeu pangandikana:
11 'Sapedah Mĕnase, radja Joeda, migawe
eta sagala kagiroekan, [n] nja migawe
noe goreng alah batan sakabeh noe di-
pigawe koe oerang Emor, anoe heulaeun
manehanana, katoeroeg-toeroeg oerang
Joeda koe manehanana didosakeun koe
12 brahala-brahalana: 'koe sabab eta, kijeu
timbalan Pangeran, Allah Israil: Masing
njaho, kami rek ngadatangkeun katji-
lakaän ka Jĕroesalem djeung ka Joeda,
[o] anoe matak saha-saha noe ngadenge
ngeng-ngengan disada tjeuli doewanana.
13 'Sarta kami ka Jĕroesalem rek masang-
keun kĕntja Samaria djeung sipat-gan-
toeng imah Ahab; ari Jĕroesalem koe
kami rek diseka, tjara noe njeka piring;
14 geus diseka, seg ditangkoebkeun. 'Sarta
ari sesa kagoengan kami koe kami rek
ditilar; malah rek diselehkeun ka leu-
ngeun moesoeh-moesoehna, nja pidja-
dieun rajaheun djeung rampogeun sa-
15 kabeh moesoeh-moesoehna; 'sapedah
pada migawe noe goreng di pajoeneun
kami, djeung njarijeun pibĕndoeëun ka-
mi, ti watĕs poëan karoehoenna boedal
ti Mĕsir teja tĕpi ka mangsa ajeuna.
16 'Djeung deui Mĕnase teh [p] loba katjida nja
ngoetjoerkeun gĕtih noe teu salah, wani
pinoeh sanagara Jĕroesalem ti sisi ka
sisi deui; kadjaba ti dosa-dosana, noe
djadi matak andjeunna ngadosakeun
Joeda teja, tina migawe noe goreng di
17 pajoeneun Pangeran. -'Ari tjarijos Mĕnase
salijan ti eta, djeung sakabeh lalampa-
hanana, kitoe deui dosana, noe koe an-
djeunna dilampahkeun teja, saĕnjana
kaoengĕlkeun dina kitab babad para ra-
18 dja Joeda. 'Toeloej Mĕnase koelĕm reu-
djeung karoehoenna, sarta dikoerĕbkeun
dina taman gĕdongna, dina taman Oesa;
ari Amon poetrana noe ngaganti djadi
radja.

*a* 2 Bab. 33. *b* 1 Radj. 14:24. *c* p. 18:4. *d* 1 Radj. 16:33. *e* p. 17:16. *f* p. 23:12. *g* 1 Radj. 9:3. *h* 2 Bab. 4:9. *i* p. 16:3. *j* p. 17:17. *k* 2 Sam. 7:10. *l* 1 Radj. 8:25. *m* Jĕr. 15:4. *n* 2 Bab. 33:9. *o* 1 Sam. 3:11. *p* p. 24:4.

19 Oemoer [a] Amon keur mangsa djadi ra-
dja teh doewa likoer taoen, sarta doewa
taoen ngaradjaänana di Jĕroesalem; ari
djĕnĕngan iboena Mĕsoelemet poetra Ha-
20 roes, ti Jotba. 'Dĕmi Amon teh milam-
pah noe goreng di pajoeneun Pangeran,
sakoemaha lampah Mĕnase ramana teja.
21 'Karana andjeunna ngalakonan sakabeh
djalan noe dilakonan koe ramana, djeung
ngabakti ka brahala-brahala noe dibakti
koe ramana; nja eta noe koe andjeunna
22 disĕmbah; 'ari Pangeran, Allah karoe-
hoenna mah, koe andjeunna ditinggal,
hanteu ngalakonan djalan Pangeran.
23 'Tidinja mantri-mantri Amon [b] sakarait
ngamoesoeh ka andjeunna; pek radja teh
koe eta dipaehan di djĕro gĕdongna.
24 'Dĕmi djalma-djalma eusi tanah maehan
eta sakabeh mantri noe sakait ngamoe-
soeh ka radja Amon; sarta Josia, poetra
radja, koe djalma-djalma eusi tanah di-
djĕnĕngkeun radja, ngaganti andjeunna. -
25 'Ari tjarijos Amon salijan ti eta, sakoer
lalampahanana, saĕnjana kaoengĕlkeun
dina kitab babad para radja Joeda.
26 'Toeloej andjeunna dikoerĕbkeun kana
koeboeranana, dina taman Oesa teja; ari
Josia poetrana noe ngaganti djadi radja.

*a* 2 Bab. 33:21. *b* p. 12:20.

## PASAL 22.

Oemoer [a] Josia keur mangsa djadi radja
teh dalapan taoen, sarta tiloe poeloeh
hidji taoen ngaradjaänana di Jĕroesa-
lem; ari djĕnĕngan iboena Jĕdida poetra
2 Adaja, oerang Boskat. 'Dĕmi Josia teh [b]
milampah noe bĕnĕr di pajoeneun Pa-
ngeran, sarta ngalakonan sakabeh djalan
Dawoed ramana; [c] taja pisan njingkahna
ka katoehoe atawa ka kentja.

*a* 2 Bab. 34. *b* p. 18:3. *c* Jos. 23:6.

3 Dĕmi geus kitoe, mangsa kadalapan-
wĕlas taoenna Josia djoemĕnĕng radja,
hidji waktoe radja miwarang Sapan,
poetra Asalja, anoe poetra Mĕsoelam,
mantri toelis, ka gĕdong Pangeran, la-
4 hirna: 'Geura indit ka Hilkia, pang-
hoeloe gĕde, sina ngabereskeun oewang,
noe geus didatangkeun ka gĕdong Pange-
ran, [a] beunang ngoempoelkeun ti djalma-
djalma koe poerah ngadjaga bangba-
5 roeng; 'djeung [b] koedoe diselehkeun ka
leungeun djalma noe njarijeun pagawean,
noe geus pada dibakoekeun ka gĕdong
Pangeran; sina koe eta dibalandjakeun
ka noe njarijeun pagawean, anoe di gĕ-
dong Pangeran, baris ngomean karoek-
6 sakan gĕdong; 'nja eta ka toekang kai, ka
toekang njarijeun, djeung ka toekang
tembok; sarta dipake meuli kai djeung
batoe tatahan, pikeun ngomean gĕdong.
7 'Tatapi [c] hanteu balitoeng reudjeung
maranehanana pĕrkara oewang noe di-
selehkeun ka leungeunna; karana pada
satoehoe lampahna. *a* p. 12 : 9. *b* 12 : 11.
*c* p. 12 : 15.

8 Toeloej Hilkia, panghoeloe agoeng,
ngalahir ka Sapan, mantri toelis teh:
Kaoela manggih [a] kitab toret di gĕdong
Pangeran. Seug kitab teh koe Hilkia di-
selehkeun ka Sapan; toeloej koe Sapan
9 diadji. 'Tidinja Sapan, mantri toelis teh,
ngadeuheusan ka radja, sarta lapor ka
radja, pioendjoekna: Noen, ari pĕrkawis
oewang, anoe kapĕndak di gĕdong teja,
koe abdi-abdi gamparan parantos dioe-
doelkeun, bari ladjĕng diselehkeun ka
leungeun djalma noe njarijeun padamĕ-
lan, anoe dibakoekeun ka gĕdong Pange-
10 ran teja. 'Djeung deui Sapan, mantri toe-
lis teh, ngoeninga ka radja, pioendjoekna:
Abdi koe panghoeloe Hilkia diselehan
hidji kitab. Toeloej koe Sapan diadji di
11 pajoeneun radja. 'Ari geus kitoe, mangsa
radja geus ngadangoe lahiran kitab to-
ret, [b] seug andjeunna njosoëk pangang-
12 gona. 'Tidinja radja nimbalan ka pang-
hoeloe Hilkia, ka Ahikam poetra Sapan,
ka Akbor poetra Mikaja, ka Sapan, man-
tri toelis, djeung ka Asaja, mantri radja,
13 kijeu timbalanana: 'Geura laleumpang,
pangnaroskeun diri kami, djeung oemat,
sarta sabangsa Joeda ka Pangeran, hal
lahiran ijeu kitab noe kapanggih; karana
rosa pisan bĕndoening Pangeran, estoe
ngagĕdoer, panas ka oerang, tina sabab
karoehoen oerang teu naroeroet kana
lahiran ijeu kitab, teu milampah sakoe-
maha noe dioengĕlkeun baris lampah-
keuneun oerang. *a* 5 Moesa 31 : 26. *b* Esr. 9 : 3;
Jĕr. 36 : 24.

14 Bral panghoeloe Hilkia, Ahikam, Ak-
bor, Sapan djeung Asaja tjaralik ka
Hoelda, [a] nabi istri, garwa Saloem, poe-
tra Tikwa, anoe poetra Harhas, toekang
ngadjaga papakean; ari eta istri tjalikna
di Jĕroesalem, dina bagian kadoewa; toe-
15 loej pada sasaoeran ka eta istri. 'Misaoer
istri teh ka darinja: Kijeu timbalan Pa-
ngeran, Allah Israil: Bedjakeun koe ma-
raneh ka eta djalma, noe ngadjoeroeng-
16 keun maraneh ka kami: 'Kijeu timbalan
Pangeran: Masing njaho, kami rek nga-
datangkeun katjilakaän ka ijeu ĕnggon
sarta ka priboemina, nja eta sakabeh la-
hiran kitab, noe diadji koe radja Joeda
17 teja; 'tina sabab geus naringgalkeun
ka kami, sarta ngaroekoes ka aällahan,
mambrih ngabĕndoekeun kami koe sa-
kabeh djidjijeunan leungeunna; noe ma-
tak bĕndoe kami djadi ngagĕdoer, panas
18 ka ijeu ĕnggon, sarta moal pareum. 'Dĕmi
ka radja Joeda, noe ngadjoeroengkeun
maraneh nanja ka Pangeran, koedoe
kijeu nja mopojan ka dinja: Kijeu tim-
balan Pangeran, Allah Israil: Moenggoeh
eta lahiran noe kadenge koe maneh teja,
19 'sapedah hate maneh djadi leuleus, sarta
maneh ngahandapkeun diri di pajoeneun
Pangeran, sanggeus maneh ngadenge noe
koe kami diandikakeun hal ijeu ĕnggon
djeung hal priboemina, jen mĕngke soe-
woeng sarta keuna panjapa teja, djeung
maneh njosoëk papakean maneh, bari
tjeurik di pajoeneun kami: noe matak
kami sabalikna ngamakboel, soer pa-
20 ngandika Pangeran. 'Koe sabab eta, ma-
sing njaho, maneh teh koe kami [b] rek
dirijoengkeun ka karoehoen maneh, ba-
kal dirijoengkeun kana koeboeran maneh
djeung kasĕnangan, sarta panon maneh
moal nendjo sakoer katjilakaän, noe
koe kami bakal didatangkeun ka ijeu
ĕnggon. Toeloej eta teh pada lapor ka
radja. *a* Hak. 4 : 4. *b* Hak. 2 : 10.

## PASAL 23.

Tidinja [a] radja miwarangan, seug ka-
roempoel ka andjeunna sakabeh

2 kokolot Joeda djeung Jĕroesalem. 'Toeloej
radja moenggah ka gĕdong Pangeran;
ari sakabeh oerang Joeda, djeung saka-
beh priboemi Jĕroesalem pada ngiring;
kitoe deui para panghoeloe, para nabi,
sarta djalma noe loba, noe leutik reu-
djeung noe gĕde; geus kitoe ngaos saoe-
ngĕling kitab pĕrdjangdjian, [b] noe kapĕn-
dak di gĕdong Pangeran teja, malar
3 kadenge koe sarereja. 'Ari radja keur
ngadĕg [c] di parantina ngadĕg, [d] sarta
ngadamĕl pĕrdjangdjian ka pajoeneun
Pangeran, sĕdja anoet ka Pangeran, sarta
sĕdja ngestikeun timbalanana, pĕrtela-
anana djeung pikoekoehna, tĕroes reu-
djeung manah sarta tĕroes reudjeung
njawa; sĕdja nĕtĕpkeun lahiran eta pĕr-
djangdjian, noe kaoengĕlkeun dina kitab
teja. Sarta salobana djalma-djalma pada
4 mandjing kana eta pĕrdjangdjian. 'Geus
kitoe radja nimbalan ka Hilkia, panghoe-
loe agoeng teja, djeung ka panghoeloe-
panghoeloe panta kadoewa, sarta ka
poerah ngadjaga bangbaroeng, koedoe
ngaloewarkeun ti kabah Pangeran [e] saka-
beh paparabotan beunang njijeun adjang
Baäl, djeung adjang Asera, sarta adjang
sakoer balad langit; [f] seug koe andjeunna
didaroeroek di loewareun Jĕroesalem, di
tĕgalan tji Kidron, ari lĕboena diakoetan
5 ka Bet-El. 'Djeung andjeunna motjot [g]
kijai-kijai, beunang ngadjĕnĕngkeun ra-
dja-radja Joeda, poerah ngoekoes di ĕng-
gon laloehoer, di nagara-nagara Joeda
sarta di sakoeriling Jĕroesalem; kitoe
deui sakoer poerah ngoekoes ka Baäl, ka
panon-poë, ka boelan, ka bentang rang-
geujan, djeung ka naon bae balad langit.
6 'Ari Asera teja koe andjeunna dibidjil-
keun ti gĕdong Pangeran ka loewareun
Jĕroesalem, ka tji Kidron; toeloej didoe-
roek di sisi tji Kidron, [h] sarta diboeboek-
keun, seg boeboekna dipitjeun ka pakoe-
7 boeran djalma koeritjakan. 'Sarta an-
djeunna ngabongkar sakoer imah [i] toe-
kang ngadoeboer, noe njanding gĕdong
Pangeran; di dinja awewe-awewe sok
8 ninoen [j] tatadjoegan adjang Asera. 'Ti-
dinja andjeunna miwarang datang saka-
beh panghoeloe ti sagala nagara Joeda,
djeung andjeunna njamahan ĕnggon la-
loehoer, oeroet eta panghoeloe ngaroe-
koes, ti sĕmĕt Geba tĕpi ka Berseba;
sarta ngaboerak-barik ĕnggon laloehoer
noe dina lawang, nja eta noe di hareu-
peun lawang Josoea, kapala nagara,
djeung noe sabeulah ti kentja, deukeut
9 lawang nagara. 'Tatapi eta panghoeloe
ĕnggon laloehoer teh teu ngaloerban dina
altar Pangeran di Jĕroesalem, ngan ko-
ngang oge dalahar roti teu ragian reu-
10 djeung doeloer-doeloerna. 'Djeung deui
andjeunna njamahan [k] Topet, noe [l] di
lĕbak anak Hinom, soepaja oelah aja
deui djalma noe njorangkeun anakna la-
laki atawa anakna awewe kana seuneu
11 adjang si Molek. 'Sarta ngeureunkeun
koeda, noe koe radja-radja Joeda geus
dibarakoekeun adjang panon-poë, ajana
di paranti asoep ka gĕdong Pangeran,
pĕlĕbah pondok Natan-Melek ponggawa,
anoe dina Parwarim; sarta ari kareta
panon-poë koe andjeunna didaroeroek
12 koe seuneu. 'Malah altar-altar noe dina
loehoer loteng Ahas, beunang ngadamĕl
radja-radja Joeda, [m] sarta djeung altar-
altar beunang ngadamĕl Mĕnase dina
doewa boeroean gĕdong Pangeran, koe
radja Josia dibongkar dilĕboer, dieu-
weuhkeun ti dinja, boeboekna dipitjeu-
13 nan ka tji Kidron. 'Kitoe deui ĕnggon
laloehoer noe di hareupeun Jĕroesalem,
katoehoeëun goenoeng Pangroeksakan,
[n] beunang ngadamĕl Soeleman, radja Is-
rail, adjang Astarta, kanistaän oerang
Sidon, adjang Kamos, kanistaän oerang
Moab, sarta adjang Milkom, kagiroekan
oerang Amon teja, koe radja pada ditja-
14 mahan. 'Ari [o] tihang-tihang koe andjeun-
na dipeupeuskeun, djeung Asera-Asera
koe andjeunna dibasmi, bari oeroetna
diareusian koe toelang-taleng manoesa.
15 'Nja kitoe deui [p] altar noe di Bet-El,
sarta ĕnggon loehoer beunang ngadamĕl
Jarobam poetra Nĕbat, noe ngadosa-
keun Israil teja, nja eta altar djeung
ĕnggonna loehoer teh koe andjeunna
kitoe deui diboerak-barik; seg eta ĕng-
gon loehoer teh koe andjeunna didoe-
roek diboeboekkeun, sarta Aserana di-
16 doeroek. 'Ana Josia malik, beh ningali
astana-astana, noe aja di dinja dina goe-
noeng; gantjang andjeunna miwarangan
ngala toelang-taleng tina eta astana;
seg didoeroek dina eta altar, ditjamahan;
[q] geus boekti pangandika Pangeran, noe
dioewarkeun koe piwarangan Allah, anoe
ngoewarkeun sagala pĕrkara noe tadi

17 teja. 'Pok radja mariksa: Itoe tětěngěr
naon, noe katendjo koe kami? Ngawarang-
soel oerang nagara eta ka andjeunna:
Soemoehoen, [r] koeboeran piwarangan
Allah, anoe soemping ti Joeda teja,
sarěng ngoewarkeun sadajana pěrkawis,
noe koe andjeun didaměl ka ijeu altar
18 di Bet-El. 'Lahiran radja: Ingkeun eta
teh, oelah aja noe ganggoe ka toelangna!
Heug pada ngarahajoekeun toelangna,
reudjeung [s] toelang nabi anoe asal ti
19 Samaria teja. 'Djeung deui [t] sakabeh
imah ěnggon laloehoer, noe di sagala
nagara Samaria, beunang ngadaměl ra-
dja-radja Israil, matak ngaběndoekeun
[Pangeran] teja, koe Josia disingkirkeun,
sarta didaměl sakoemaha padamělan,
noe koe andjeunna didaměl di Bet-El
20 teja. 'Ari sakabeh panghoeloe ěnggon
laloehoer, noe di darinja, koe andjeunna
dipareuntjit dina loehoer eta altar-altar,
djeung [u] ngadoeroek toelang-taleng ma-
noesa di loehoerna. Toeloej radja moe-
lih deui ka Jěroesalem.

*a* 2 Bab. 34 : 29. *b* p. 22 : 8. *c* p. 11 : 14. *d* p. 11 : 17. *e* p. 21 : 5, 7. *f* 1 Radj. 15 : 13. *g* Hos. 10 : 5; Sěp. 1 : 4. *h* 2 Moesa 32 : 20. *i* 1 Radj. 14 : 24. *j* Lal. 19 : 24. *k* Jěr. 7 : 31. *l* Jos. 15 : 8. *m* p. 21 : 5. *n* 1 Radj. 11 : 5, 7. *o* 1 Radj. 14 : 23. *p* 1 Radj. 12 : 32. *q* 1 Radj. 13 : 2. *r* 1 Radj. 13 : 30. *s* 1 Radj. 13 : 11, 31. *t* 1 Radj. 12 : 31. *u* 1 Radj. 13 : 2.

21 Tidinja [a] radja nimbalan ka sakabeh
djalma-djalma, kijeu timbalanana: Ma-
raneh koedoe ngalampahkeun paska ka
Pangeran, Allah maraneh, noeroetkeun
noe kaoengělkeun dina kitab pěrdjang-
22 djian teja. 'Wantoe hanteu ngalampah-
keun paska kitoe ti djaman para hakim,
noe ngahakiman ka Israil teja, sarta
sapandjang djoeměněng para radja Israil
23 djeung para radja Joeda; 'děmi mangsa
kadalapan-wělas taoenna djoeměněng
radja Josia, harita pada ngalampahkeun
paska kitoe ka Pangeran, di Jěroesalem.

*a* 2 Bab. 35.

24 Djeung deui Josia ngaleungitkeun [a]
sakoer toekang njaroemah sarta toe-
kang ngoesoemah, kitoe deui sagala ta-
pekong, djeung brahala, sarta sakabeh
kanistaän, noe katembong di tanah Joe-
da djeung di Jěroesalem, pangěrsana
nětěpkeun lahiran toret, noe kaoengěl-
keun dina kitab, anoe kapěndak koe
panghoeloe Hilkia di gědong Pangeran
25 teja. 'Saheulaeun andjeunna [b] taja radja
noe nandingan, anoe tobat ka Pangeran
sakitoe těroes djeung manahna, sakitoe
těroes djeung njawana, sarta sakitoe
těroes djeung kakoewatanana, noeroet-
keun saeusina toret Moesa; kitoe keneh
pandeurieun andjeunna taja noe nandi-
26 ngan. 'Parandene kitoe, Pangeran han-
teu lěmpěr tina kasangětan běndoena noe
kalangkoeng rosa; estoe sewot pisan běn-
doena ka Joeda, koe tina sakabeh lam-
pah piběndoeëun, anoe djadi matak Mě-
27 nase ngaběndoekeun Pangeran teja. 'Sar-
ta Pangeran nimbalan: Nadjan Joeda
oge [c] koe kami rek disingkirkeun ti pa-
joeneun kami, sakoemaha kami bareto
njingkirkeun Israil; djeung kami rek
mitjeun ijeu nagara noe beunang kami
milih, nja eta Jěroesalem, kitoe deui
gědong, noe koe kami tadina ditimbal-
keun, jen [d] djěněngan kami pilinggiheun
28 di dinja. - 'Ari tjarijos Josia salijan ti eta,
djeung sakabeh lalampahanana, saěnja-
na kaoengělkeun dina kitab babad para
29 radja Joeda. 'Keur djaman andjeunna
djěboel Piraon-Něko, radja Měsir, sědja
ngaroeroeg ka radja Asoer, ka tji Prat;
bral radja Josia angkat mapag ka di-
nja; toeloej dipaehan koe radja Měsir, di
nagara Měgido, barang těpoeng djeung
30 andjeunna. 'Gantjang Josia [e] koe abdi-
abdina dibawa ti Měgido dina kareta,
geus poepoes, sarta didongkapkeun ka
Jěroesalem, bari toeloej dikoerěbkeun
kana koeboeranana. [f] Geus kitoe djalma-
djalma eusi tanah njokot Joahas, poe-
tra Josia, seug diminjakan didjěněng-
keun radja, ngaganti ramana.

*a* p. 21 : 6. *b* p. 18 : 5. *c* p. 17 : 18. *d* p. 21 : 7. *e* p. 9 : 28. *f* 2 Bab. 36.

31 Oemoer Joahas keur mangsa djadi ra-
dja teh tiloe likoer taoen, sarta tiloe
boelan ngaradjaänana di Jěroesalem;
ari djěněngan iboena Hamoetal poetra
32 Jěrmia, oerang Libna. 'Děmi Joahas teh
[a] milampah noe goreng di pajoeneun
Pangeran, sakoemaha lampah karoe-
33 hoenna. 'Toeloej Joahas koe Piraon-
Něko teja dibarogod di Ribla, di tanah
Hamat, soepaja oelah djadi radja di
Jěroesalem; sarta tanah Joeda diděnda
saratoes talenta perak djeung satalenta
34 ěmas. 'Tidinja Eljakim, poetra Josia
keneh, koe Piraon-Něko diangkat ra-
dja, ngaganti Josia ramana, [b] sarta

djĕnĕnganana diganti Jojakim; dĕmi Joa-
has mah dibawa, toeloej soemping ka Mĕ-
35 sir, sarta poepoes di dinja. 'Ari eta perak
djeung ĕmas koe Jojakim dihatoerkeun
ka Piraon; tatapi soepaja kijateun nga-
hatoerkeun eta oewang saparentah Pi-
raon teja, [c] tanah teh koe andjeunna
ditaksir-taksir; seug moendoet eta perak
djeung eta ĕmas ti djalma-djalma eusi
tanah, hidji-hidji sataksiran-sataksira-
nana, baris dihatoerkeun ka Piraon-Nĕko
teja. *a* p. 21 : 20; 24 : 9, 19. *b* p. 24 : 17.
*c* p. 15 : 20.
36 Oemoer Jojakim keur mangsa djadi
radja teh salawe taoen, sarta sawĕlas
taoen ngaradjaänana di Jĕroesalem; ari
djĕnĕngan iboena Sĕboeda poetra Pĕ-
37 daja, ti Roema. 'Dĕmi Jojakim teh mi-
lampah noe goreng di pajoeneun Pange-
ran, sakoemaha lampah karoehoenna.

## PASAL 24.

Keur djaman Jojakim [a] djĕboel Nĕ-
boekadnesar, radja Baboel; seug Jo-
jakim ngawoela ka eta tiloe taoen
lilana; toeloej moengkir, baha ka Nĕ-
2 boekadnesar. 'Tidinja Pangeran ka Jo-
jakim ngadatangkeun barisan oerang
Kasdim, barisan oerang Sam, barisan
oerang Moab, djeung barisan oerang
Amon; pangdidatangkeunana koe Pa-
ngeran ka tanah Joeda teh, sina nga-
gĕmpoer ka dinja, [b] ngaboektikeun pa-
ngandika Pangeran, noe koe Pangeran
diandikakeun koe lantaran abdi-abdina,
3 para nabi teja. 'Estoe Joeda pangkada-
tangan kitoe teh tina timbalan Pange-
ran, kĕrsana rek disingkahkeun ti pa-
joeneunana, tina sabab dosa-dosa Mĕ-
4 nase, sakabeh lalampahanana; 'kitoe deui
tina sabab [c] gĕtih noe teu salah, beu-
nang Mĕnase ngoetjoerkeun, wani sana-
gara Jĕroesalem pinoeh koe gĕtih noe
teu salah teja; noe matak Pangeran teu
5 kĕrsaeun ngahampoera. - 'Ari tjarijos Jo-
jakim salijan ti eta, djeung sakabeh la-
lampahanana, saĕnjana kaoengĕlkeun
6 dina kitab babad para radja Joeda. 'Toe-
loej Jojakim koelĕm reudjeung karoe-
hoenna; ari Jojakin poetrana noe nga-
7 ganti djadi radja. 'Dĕmi radja Mĕsir teja
[d] teu boedal-boedal deui ti tanahna; ka-
rana radja Baboel geus meunangkeun
sakabeh noe di bawah radja Mĕsir,
ti sĕmĕt waloengan Mĕsir tĕpi ka tji
Prat. *a* 2 Bab. 36 : 6. *b* p. 20 : 17; 21 : 10;
23 : 27. *c* p. 21 : 16. *d* Jĕr. 37 : 5, 7; 46 : 2.
8 Oemoer Jojakin keur mangsa djadi
radja teh dalapan wĕlas taoen, sarta
tiloe boelan ngaradjaänana di Jĕroesa-
lem; ari djĕnĕngan iboena Nĕhoesta
9 poetra Elnatan, oerang Jĕroesalem. 'Dĕ-
mi Jojakin teh [a] milampah noe goreng
di pajoeneun Pangeran, sakoemaha lam-
10 pah ramana. 'Dina mangsa eta [b] mantri-
mantri Nĕboekadnesar, radja Baboel
teja, ngaroeroeg ka Jĕroesalem, sarta
11 nagara teh datang ka dikĕpoeng. 'Tidinja
Nĕboekadnesar, radja Baboel, soemping
ka nagara, keur dikĕpoeng koe mantri-
12 mantrina. 'Geus kitoe Jojakin, radja
Joeda, ka loewar ka radja Baboel, nja an-
djeunna djeung iboena, diiring koe man-
tri-mantrina, kapala-kapalana djeung
ponggawa-ponggawana; seug andjeunna
ditangkĕp koe radja Baboel, ninggang
kadalapan taoenna Nĕboekadnesar djoe-
13 mĕnĕng radja. 'Toeloej Nĕboekadnesar
ngabidjilkeun ti dinja [c] sakabeh radja-
brana gĕdong Pangeran reudjeung doen-
ya-brana gĕdong radja, sarta ngeureu-
tan sakabeh parabot ĕmas, beunang nga-
damĕl Soeleman, radja Israil, di djĕro
kabah Pangeran teja; [d] geus boekti pa-
14 ngandika Pangeran. 'Tidinja sakabeh
oerang Jĕroesalem dibojong, katoet sa-
kabeh kapala djeung sakabeh noe gagah-
pĕrkosa, aja salaksa bojongan; [e] dalah
sakabeh toekang kai djeung pandaj; taja
noe dikarikeun kadjaba djalma eusi ta-
15 nah noe mariskin. 'Ari Jojakin teh dibo-
jong ka Baboel, [f] katoet iboe radja,
garwa-garwa radja, djeung ponggawa-
ponggawana; sarta noe pada kawasa dina
tanah teh dikĕrid, dibojong ti Jĕroesa-
16 lem ka Baboel. 'Kitoe deui sakabeh djal-
ma gagah, toedjoeh reboe, sarta toekang
kai djeung pandaj sareboe, sadajana
djalma pĕrkosa, toekang pĕrang, koe ra-
dja Baboel dibojong, didatangkeun ka
17 Baboel. 'Ari [g] Matanya, mamang Joja-
kin, koe radja Baboel didjĕnĕngkeun
radja, ngaganti Jojakin, sarta dilandi
Sidkia. *a* p. 23 : 32. *b* Dan. 1 : 1. *c* 1 Radj. 14 : 26.
*d* p. 20 : 17. *e* 1 Sam. 13 : 19. *f* Jĕr. 22 : 26; 24 : 1.
*g* Jĕr. 37 : 1.
18 Oemoer Sidkia keur mangsa djadi
radja teh salikoer taoen, sarta sawĕlas

taoen ngaradjaänana di Jĕroesalem; ari
djĕnĕngan iboena [a] Hamoetal poetra
19 Jĕrmia, oerang Libna teja. 'Dĕmi Sidkia
teh milampah noe goreng di pajoeneun
Pangeran, sakoemaha lampah Jojakim
20 teja. 'Karana pangdatang kitoe ka Jĕ-
roesalem djeung ka Joeda teh, [b] nja
tina bĕndoening Pangeran, nĕpi ka pada
dipitjeun ti pajoeneunana. Ari Sidkia
teh baha ka radja Baboel. *a* p. 23 : 31.
*b* p. 23 : 27.

PASAL 25.

Dĕmi geus kitoe, mangsa kasalapan
taoenna Sidkia teja djoemĕnĕng radja,
dina boelan noe kasapoeloeh, dina tang-
gal sapoeloeh, [a] soemping deui Nĕboe-
kadnesar, radja Baboel, sarta njandak
sabaladna, ngaroeroeg ka Jĕroesalem;
seug masanggrahan, ngalingkoeng na-
gara, sarta ngadamĕl benteng sakoeriling
2 nagara. 'Ari nagara teh dikĕpoengna
tĕpi kana kasawĕlas taoenna Sidkia djoe-
3 mĕnĕng radja. 'Dina tanggal salapan,
[b] [boelan noe kaopat,] bangĕt nja pa-
tjĕklik di djĕro nagara, wani djalma
4 eusi tanah taja pisan hakaneun. 'Toe-
loej nagara teh bĕdah, sarta sakabeh
pradjoerit ngalolos ti peuting, djalan
lawang dina sĕla-sĕla doewa koeta, noe
pabĕnĕran taman radja; ari oerang Kas-
dim teh aja di sakoeriling nagara; kĕbat
radja angkatna ngadjoegdjoeg tĕgal la-
5 pang. 'Tatapi balad oerang Kasdim nga-
roedag njoesoel ka radja; heug radja
kasoesoel di tanah lapang Jĕriho; sarta
sabaladna kabeh paboerisat ti andjeunna.
6 'Pek radja ditangkĕp, bari seug dideu-
heuskeun ka radja Baboel, ka nagara
Ribla; toeloej andjeunna dihoekoeman.
7 'Ari poetra Sidkia noe pamĕgĕt dipa-
reuntjit di pajoeneun sotjana; [c] seg sotja
Sidkia dilolongkeun, djeung salirana di-
rante tambaga, bari andjeunna toeloej
dibawa ka Baboel. *a* 2 Bab. 36 : 17; Jĕr. 39 : 1.
*b* Jĕr. 52 : 6. *c* Hak. 16 : 21.

8 Dĕmi dina boelan noe kalima, dina
tanggal toedjoeh, nja eta kasalapan-wĕlas
taoenna Nĕboekadnesar, radja Baboel
teja djoemĕnĕng radja, harita Nĕboe-
saradan, [a] kapala toekang peuntjit, man-
tri radja Baboel, datang ka Jĕroesalem.
9 'Toeloej ngahoeroean gĕdong Pangeran
djeung gĕdong radja; sarta sakabeh imah
noe di Jĕroesalem, nja eta sakoer imah
noe gĕde-gĕde, dihoeroean koe seuneu.
10 'Ari koeta Jĕroesalem sakoeriling di-
bongkar koe sabalad oerang Kasdim,
noe ditjĕkĕl koe kapala toekang peun-
11 tjit teja. 'Djeung deui sesa bala, [b] noe
kari di djĕro nagara, barĕng noe pada
ngalejos, noe geus njĕrahkeun maneh
ka radja Baboel, sarta djeung sesa djalma
loba, dibojong koe Nĕboesaradan, kapala
12 toekang peuntjit. 'Tatapi eusi tanah noe
miskin mah koe kapala toekang peuntjit
ditinggalkeun sawareh, baris ngĕbon ang-
13 goer djeung milampah tani. 'Ari [c] noe
doewa pilar tambaga, noe di gĕdong
Pangeran, sarta tĕmpat paso, kitoe deui
lalaoetan tambaga, noe di gĕdong Pa-
ngeran teja, koe oerang Kasdim dipa-
rotongan; seg tambagana diakoetan ka
14 Baboel. 'Malah daloeng-daloeng, sodok-
sodok, peso-peso djeung pisin-pisin, sa-
kabeh bae parabot tambaga, noe dipake
15 ngabakti teja, dibarawa. 'Kitoe deui
paroekoejan-paroekoejan djeung pange-
pret-pangepret; naon bae sipat ĕmas,
djeung naon bae sipat perak, koe kapala
16 toekang peuntjit teh dibawa. 'Moeng-
goehing eta doewa pilar, hidji lalaoetan
djeung tĕmpat-tĕmpat paso, beunang
ngadamĕl Soeleman pikeun gĕdong Pa-
ngeran teja, [d] tambagana eta sakabeh
17 paparabotan taja timbanganana. 'Loe-
hoerna [e] pilar noe hidji dalapan wĕlas
asta, sarta mamakoetaän noe dina loe-
hoer eta tambaga; ari loehoerna ma-
makoetaän teh tiloe asta; djeung aja
anjaman sarta dadalimaän dina mama-
koetaän teh sakoeriling, kabeh tam-
baga; nja kitoe keneh pilar noe hidji
18 deui sarta anjamanana. 'Djeung deui
kapala toekang peuntjit teh njokot Sĕ-
raja, loeloegoe panghoeloe, djeung Sĕ-
panya, panghoeloe kadoewa, sarta noe
19 tiloe poerah ngadjaga bangbaroeng; 'toer
eta teh ti nagara njokot hidji ponggawa,
noe ditjangkingan pradjoerit, djeung lima
djalma ti noe bakoe marĕk di pajoeneun
radja, noe kapanggih di djĕro nagara,
kitoe deui djoeroe-toelis kapala balad,
noe ngasoepkeun djalma eusi tanah kana
balad, sarta gĕnĕp poeloeh djalma ka-
asoep eusi tanah, noe kapanggih di na-
20 gara. 'Nja eta sadajana dibawa koe Nĕ-
boesaradan, kapala toekang peuntjit,

digiring ka radja Baboel, ka Ribla.
21 'Pek koe radja Baboel disabĕtan, di-
paraehan di Ribla, di tanah Hamat.
Tah, kitoe [f] Joeda teh dibojongna ti
22 djĕro tanahna.'Dĕmi moenggoeh djalma-
djalma noe kari di tanah Joeda, noe
dikarikeun koe Nĕboekadnesar, radja
Baboel, [g] ari noe didjĕnĕngkeun koe
radja Baboel njangking eta, nja eta
Gĕdalja, poetra Ahikam, anoe poetra
Sapan. *a* 1 Moesa 37:36. *b* p. 24:14. *c* 1 Radj. 7; Jĕr. 27:19. *d* 1 Radj. 7:47. *e* 1 Radj. 7:15. *f* p. 18:11. *g* Jĕr. 40:5.

23 [a] Mangsa sakabeh kapala balad-balad
djeung djalma-djalmana ngadarenge be-
dja, jen radja Baboel ngadjĕnĕngkeun
Gĕdalja teja, toeloej pada ngadeuheusan
ka Gĕdalja, ka nagara Mispa, nja eta
Ismail poetra Nĕtanya, Johanan poetra
Kareah, Sĕraja poetra Tanhoemet, oe-
rang Nĕtopa, djeung Jaäsanya poetra
oerang Maäka; nja pribadina sarta djeung
24 djalma-djalmana. 'Ari Gĕdalja seg soem-
pah ka eta kapala djeung ka djalma-
djalmana, sarta misaoer ka darinja kijeu:
Montong sarijeun koe mantri-mantri oe-
rang Kasdim; tjaritjing bae dina ijeu
tanah, bari pada ngawoela ka radja
25 Baboel, tangtoe maraneh djamoega. 'Dĕ-
mi geus kitoe, [b] dina boelan noe katoe-
djoeh datang eta Ismail, poetra Nĕtanya,
anoe poetra Elisama, kaäsoep toeroenan
radja, sarta mawa djalma sapoeloeh,
pek njarabĕt ka Gĕdalja, sarta dongkap
ka poepoes; kitoe deui njabĕtan oerang
Jahoedi djeung oerang Kasdim, anoe
reureudjeungan djeung Gĕdalja di Mispa.
26 'Toeloej sakabeh djalma, gĕde-leutik, ba-
rĕng kapala-kapala balad, pada dangdan,
bral laleumpang ka Mĕsir; karana sa-
rijeuneun koe oerang Kasdim.
*a* Jĕr. 40:7, 9. *b* Jĕr. 41:1.

27 Ari geus kitoe, [a] mangsa katiloe-
poeloeh toedjoeh taoenna dibojongna
Jojakin, radja Joeda teja, dina boelan
noe kadoewa-wĕlas, dina tanggal doewa
poeloeh toedjoeh, harita Ewil-Mĕrodak,
radja Baboel, dina taoen djadina radja,
njĕngkatkeun mastaka Jojakin, radja
Joeda, dika-loewarkeun ti pangberokan;
28 'sarta saneh pisan misaoerna ka an-
djeunna, djeung [b] dipaparin pangtjali-
kanana loehoer ti pangtjalikan radja
noe loba, noe araja di andjeunna, di
29 Baboel; 'malah disalin panganggona ti
pangberokan, [c] sarta teu loewang Jojakin
dahar di pajoeneunana saoemoer-hiroep-
30 na. 'Ari moenggoehing kipajahna, teu
loewang andjeunna dipaparin kipajah
ti radja, satjĕkapna dina oenggal-oenggal
poë, saoemoer-hiroepna. *a* Jĕr. 52:31. *b* Est. 3:1. *c* 2 Sam. 9:7.

---

# KITAB BABAD NOE KAHIDJI.

---

## PASAL 1.

2 Adam, [a] Set, Enos; 'Kenan, Mahalalel,
3 Jared; 'Hanok, Mĕtoesalah, Lamek;
4 'Ĕnoh, Sem, Ham djeung Japet. *a* 1 Moesa 5.
5 [a] Poetra Japet teja Gomer, Magog,
Madai, Jawan, Toebal, Mesek djeung
6 Tiras. 'Ari poetra Gomer teja Askĕnas,
7 Ripat djeung Togarma. 'Ari poetra Ja-
wan teja Elisa djeung Tarsisa, oerang
Kitim djeung oerang Dodan. *a* 1 Moesa 10.
8 Poetra Ham teja Koes djeung Mis-
9 raim, Poet djeung Kanaän. 'Ari poetra
Koes teja Sĕba, Hawila, Sabta, Raäma
djeung Sabtĕka; sarta poetra Raäma
10 teja Sĕba djeung Dĕdan. 'Djeung deui
Koes teja poepoetra Namroed; nja eta
noe ngamimitian ngadjadi kawasa di
11 boemi. 'Ari Misraim teja poepoetra oe-
rang Loed, oerang Anam, oerang Lahab
12 djeung oerang Naptoah; 'kitoe deui oe-
rang Patros, djeung oerang Kasloah,
(ti dinja ka loewar oerang Pĕlisti) sarta
13 oerang Kaptor. 'Ari Kanaän teja poe-
poetra Sidon tjikalna, reudjeung Het;
14 'kitoe deui oerang Jĕboes, oerang Emor
15 djeung oerang Girgas; 'oerang Hiwi,
16 oerang Arka djeung oerang Sin; 'oerang

Arwad, oerang Sĕmar, sarta oerang
Hamat.
17 Poetra Sem teja Elam, Asoer, Arpak-
sad, Loed, Aram, Oes, Hoel, Geter djeung
18 Mesek. 'Ari Arpaksad teja poepoetra
19 Selah, Selah poepoetra Eber. 'Ari Eber
teja meunang doewa poetra lalaki; nga-
ran noe hidji Peleg, sabab keur djaman
eta djalma eusi boemi papisah; ari
20 ngaran adina Joktan. 'Ari Joktan teja
poepoetra Almodad, Selep, Hasarmawet
21 djeung Jarah; 'Hadoram, Oesal djeung
22 Dikla; 'Ebal, Abimael djeung Sĕba;
23 'Opir, Hawila djeung Jobab. Nja eta
kabeh poetra Joktan.
24 25 [a] Sem, Arpaksad, Selah; 'Eber, Peleg,
26 27 Rĕhoe; 'Sĕroeg, Nahor, Terah; 'Abram,
28 nja eta Ibrahim. 'Poetra Ibrahim teja
[b] Ishak djeung Ismail. *a* 1 Moesa 11:10.
*b* 1 Moesa 16:15; 21:3.
29 [a] Nja ijeu toetoeranana: tjikal Ismail,
nja eta Nĕbajot; aja deui Kedar, Adbel
30 djeung Mibsam; 'Misma djeung Doema,
31 Masa, Hadad djeung Tema; 'Jĕtoer, Na-
pis djeung Kedma. Nja eta sakabeh
32 poetra Ismail. 'Ari poetra Kĕtoera, pa-
rĕkan Ibrahim teja: [b] nja eta ngowo-
keun Simran, Joksan, Mĕdan, Midian,
Jisbak djeung Soeah. Ari poetra Joksan
33 teja Sĕba djeung Dĕdan. 'Ari poetra
Midian teja Epa, Eper, Hanok, Abida
djeung Eldaä. Nja eta sakabeh poetra
Kĕtoera. *a* 1 Moesa 25:13. *b* 1 Moesa 25:1.
34 [a] Ari Ibrahim poepoetra Ishak. Poetra
Ishak teja Esaoe djeung Israil.
*a* 1 Moesa 25:26; 32:28.
35 [a] Poetra Esaoe teja Elipas, Rĕhoeël,
36 Jĕhoes, Jalam djeung Korah. 'Poetra
Elipas teja Teman djeung Omar, Sĕpi
djeung Gatam, Kĕnas, Timna djeung
37 Amalek. 'Poetra Rĕhoeël teja Nahat,
38 Serah, Samma djeung Misa. 'Ari poetra
Seir teja Lotan, Sobal, Sibon, Ana, Dison,
39 Eser djeung Disan. 'Ari poetra Lotan
teja Hori djeung Homam, sarta saderek
40 Lotan noe awewe Timna. 'Poetra Sobal
teja Aljan, Manahat, Ebal, Sĕpi djeung
Onam; sarta poetra Sibon teja Aja
41 djeung Ana. 'Poetra Ana teja Dison;
sarta poetra Dison teja Hamran, Esban,
42 Jitran djeung Kĕran. 'Poetra Eser teja
Bilhan, Saäwan djeung Jakan. Poetra
43 Disan teja Oes djeung Aran. - 'Sarta
[b] ari radja-radja, noe ngaradjaän di
tanah Edom, samemeh aja radja ngara-
djaän ka oerang Israil, nja ijeu: Bela
poetra Beor; ari ngaran nagarana Din-
44 haba. 'Ana Bela geus maot, seug Jobab
poetra Serah, ti Bosra, noe ngaganti
45 djadi radja. 'Ana Jobab geus maot, seug
Hoesam, ti tanah oerang Teman, noe
46 ngaganti djadi radja. 'Ana Hoesam geus
maot, seug Hadad poetra Bĕdad noe
ngaganti djadi radja; nja eta noe nge-
lehkeun oerang Midian di tanah Moab.
47 Ari ngaran nagarana Awit. 'Ana Hadad
geus maot, seug Samla ti Masreka noe
48 ngaganti djadi radja. 'Ana Samla geus
maot, seug Saoel ti Rĕhobot, sisi ba-
49 ngawan, noe ngaganti djadi radja. 'Ana
Saoel geus maot, seug Baäl-Hanan poe-
tra Akbor noe ngaganti djadi radja.
50 'Ana Baäl-Hanan geus maot, seug Hadad
noe ngaganti djadi radja; ari ngaran
nagarana Pahi, sarta djĕnĕngan garwana
Mĕhetabel poetra Matred, anoe poetra
51 Mesahab. 'Geus kitoe Hadad teja maot. -
Ari noe djadi gĕgĕdoeg Edom, nja ijeu:
gĕgĕdoeg Timna, gĕgĕdoeg Alja, gĕgĕ-
52 doeg Jĕtet; 'gĕgĕdoeg Aholibama, gĕ-
53 gĕdoeg Ela, gĕgĕdoeg Pinon; 'gĕgĕdoeg
Kĕnas, gĕgĕdoeg Teman, gĕgĕdoeg Mib-
54 sar; 'gĕgĕdoeg Magdiël, gĕgĕdoeg Iram.
Nja eta kabeh gĕgĕdoeg Edom.
*a* 1 Moesa 36:10. *b* 1 Moesa 36:31.

## PASAL 2.

Ijeu teh [a] poetra Israil: Roebin, Simon,
Lewi djeung Joeda, Isaskar djeung
2 Sĕboeloen; 'Dan, Joesoep djeung Binya-
min, Naptali, Gad djeung Aser.
*a* 2 Moesa 1:1.
3 [a] Poetra Joeda teja Er, Onan djeung
Sela; tiloeanana diowokeun pikeun Joe-
da ti poetra Soea, oerang Kanaän teja.
Dĕmi Er, tjikal Joeda teja, goreng di
pajoeneun Pangeran, anoe matak eta
4 koe Pangeran dipaehkeun. 'Ari [b] Tamar,
minantoe Joeda, ngowokeun pikeun an-
djeunna Peres djeung Serah. Djoemlah
5 poetra Joeda lima. 'Poetra [c] Peres teja
6 Hesron djeung Hamoel. 'Ari poetra Se-
rah teja Simri, Etan, Heman, Kalkol
7 djeung Dara; djoemlah lima. - 'Ari poe-
tra Karmi: [d] Akar, noe ngaripoehkeun
Israil, asal njijeun kasalahan dina barang
8 hoekoem haram teja. 'Ari poetra Etan
9 teja Asarja. 'Ari poetra Hesron, noe

diowokeun pikeun andjeunna, nja ijeu:
10 Jĕrahmel, [e] Ram djeung Kĕloebai. 'Ari
Ram teja poepoetra Aminadab, Amina-
dab poepoetra [f] Nahson, gĕgĕden oerang
11 Joeda; 'Nahson poepoetra Salma, Salma
12 poepoetra Boas; 'Boas poepoetra Obed,
13 Obed poepoetra Isai; 'Isai poepoetra [g]
Eliab tjikalna, djeung Abinadab noe
14 kadoewa, sarta Sima noe katiloe; 'Nĕ-
tanel noe kaopat, Radai noe kalima;
15 'Osem noe kagĕnĕp, Dawoed noe ka-
16 toedjoeh. 'Ari saderekna noe awewe
Sĕroeja djeung Abigail. Ari poetra Sĕ-
roeja teja [h] Abisai, Joab djeung Asahel,
17 tiloe. 'Ari Abigail teja ngowokeun Ama-
sa; [i] dĕmi rama Amasa nja eta Jeter,
18 oerang Ismail. - 'Ari Kaleb poetra Hes-
ron poepoetra ti Asoeba garwana, sarta
ti Jĕriot; nja ijeu poetrana: Jeser, Sobab
19 djeung Ardon. 'Ana Asoeba geus maot,
seug Kaleb nikah Eprat, nja eta pikeun
20 andjeunna ngowokeun Hoer. 'Ari [j] Hoer
teja poepoetra Oeri, Oeri poepoetra Bĕ-
21 salel. 'Sanggeusna kitoe Hesron mandji-
ngan ka hidji poetra Makir, anoe rama
Gilad; nja eta ditikahna keur oemoer
andjeunna gĕnĕp poeloeh taoen; seug
pikeun andjeunna ngowokeun Sĕgoeb.
22 'Ari Sĕgoeb teja poepoetra [k] Jair; nja
eta seug boga tiloe likoer nagara di
23 tanah Gilad. 'Tatapi oerang Gĕsoer
djeung oerang Sam njokot eta pidesaän
Jair ti darinja, kitoe deui Kĕnat djeung
pilĕmboeranana, sawidak nagara. Nja
eta kabeh poetra Makir, anoe rama
24 Gilad teja. 'Djeung deui sanggeusna Hes-
ron maot di Kaleb-Eprata, toeloej Abia,
garwa Hesron, ngowokeun pikeun an-
25 djeunna Ashoer, rama Tĕkoa. - 'Ari poe-
tra Jĕrahmel, tjikal Hesron teja, tji-
kalna Ram; aja deui Boena, Oren, Osem
26 djeung Ahia. 'Sarta Jĕrahmel aja deui
garwana, djĕnĕngan Atara; nja eta teh
27 iboe Onam. 'Ari poetra Ram, anoe tji-
kal Jĕrahmel teja, Maäs, Jamin djeung
28 Eker. 'Ari poetra Onam teja Samai
djeung Jada; sarta poetra Samai teja
29 Nadab djeung Abisoer. 'Ari djĕnĕngan
garwa Abisoer, nja eta Abihail; seug
eta ngowokeun poetra pikeun Abisoer,
30 nja eta Ahban djeung Molid. 'Ari poetra
Nadab teja Seled djeung Apaim; dĕmi
31 Seled teja maot teu poetraän. 'Ari poetra
Apaim teja Jishi; poetra Jishi teja Sesan;
32 poetra Sesan teja Ahlai. 'Ari poetra
Jada, saderek Samai, nja eta Jeter
djeung Jonatan. Dĕmi Jeter teja maot
33 teu poetraän. 'Ari poetra Jonatan teja
Pelet djeung Sasa. Nja eta kabeh poetra
34 Jĕrahmel. 'Dĕmi Sesan teja teu aja
poetra lalaki, ngan poetra awewe bae.
Djeung Sesan boga hidji abdi, oerang
35 Mĕsir, ngaranna Jarha. 'Toeloej koe
Sesan hidji poetrana awewe dibikeun
ka Jarha abdina, keur pipamadjikaneu-
nana; nja eta seug pikeun Jarha nga-
36 djoeroekeun Atai. 'Ari Atai poepoetra
37 Natan, Natan poepoetra Sabad; 'Sabad
poepoetra Eplal, Eplal poepoetra Obed;
38 'Obed poepoetra Jehoe, Jehoe poepoe-
39 tra Asarja; 'Asarja poepoetra Heles,
40 Heles poepoetra Elasa; 'Elasa poepoe-
tra Sismai, Sismai poepoetra Saloem;
41 'Saloem poepoetra Jĕkamja, Jĕkamja
42 poepoetra Elisama. - 'Ari poetra Kaleb,
adi Jĕrahmel teja, tjikalna Mesa, nja
eta djadi bapa Sip; kitoe deui anak
43 Maresa, bapa Hebron. 'Ari poetra He-
bron teja Korah, Tapoeah, Rekem djeung
44 Sema. 'Ari Sema poepoetra Raham, bapa
Jorkam, djeung Rekem poepoetra Samai.
45 'Ari poetra Samai nja eta Maon, sarta
46 Maon djadi bapa Bet-Soer. 'Djeung deui
Epa, parĕkan Kaleb, ngadjoeroekeun
Haran, Mosa djeung Gases; sarta Haran
47 teja poepoetra Gases. 'Ari poetra Jehdai
nja eta Regem, Jotam, Gesan, Pelet,
48 Epa djeung Saäp. 'Maäka, parĕkan Kaleb
keneh, ngadjoeroekeun Seber djeung
49 Tirhana; 'malah ngadjoeroekeun Saäp,
bapa Madmana, sarta Sĕwa, bapa Mak-
bena, djeung bapa Giba. Dĕmi poetra
50 Kaleb noe awewe [l] Aksa. - 'Ijeu teh
poetra Kaleb: poetra Hoer, anoe tjikal
51 Eprata, Sobal, bapa Kirjat-Jarim; 'Sal-
ma, bapa Bet-Lehem; Harep, bapa Bet-
52 Gader. 'Ari Sobal, bapa Kirjat-Jarim
teja, poetraän, nja eta Haroë, satĕngah
53 oerang Mĕnoehot. 'Ari bangsa-bangsa
Kirjat-Jarim teja, nja eta oerang Jeter,
oerang Poeti, oerang Soema djeung
oerang Misra; nja ti eta ka loewar
54 oerang Sora djeung oerang Estaol. 'Poe-
tra Salma teja Bet-Lehem, djeung oerang
Nĕtopa, Atrot-Bet-Joab, djeung satĕ-
ngah oerang Manahat, oerang Sora teja.
55 'Kitoe deui bangsa-bangsa ahli kitab,
noe tjaritjing di nagara Jabes, nja eta

oerang Tira, oerang Sima, djeung oerang
Soeka; nja eta teh oerang Kain, anoe
asal ti Hamat, bapa anak-poetoe Rekab.

*a* 1 Moesa 46 : 12. *b* 1 Moesa 38 : 29, 30. *c* 1 Moesa 46: 12. *d* Jos. 7 : 1, 25. *e* Roet 4 : 19; Mat. 1 : 3. *f* 4 Moesa 1 : 7; 2 : 3. *g* 1 Sam. 16 : 6. *h* 2 Sam. 2 : 18. *i* 2 Sam. 17 : 25. *j* 2 Moesa 31 : 2. *k* Hab. 10 : 3. *l* Jos. 15 : 16.

## PASAL 3.

Sarta ijen teh poetra Dawoed, [a] anoe
diowokeun pikeun andjeunna di He-
bron: tjikalna Amnon, ti Ahinoam, oe-
rang Jisrel; noe kadoewa Daniël, ti Abi-
2 gail, oerang Karmel; 'noe katiloe Absa-
lom, poetra Maäka, anoe poetra Talmai,
radja Gĕsoer; noe kaopat Adonia, poetra
3 Hagit; 'noe kalima Sĕpatya, ti Abital;
noe kagĕnĕp Jitram, ti Egla, garwana.
4 'Gĕnĕpanana diowokeun pikeun andjeun-
na di Hebron; [b] ari di dinja andjeunna
ngaradjaän toedjoeh taoen gĕnĕp boelan
lilana, sarta tiloe poeloeh tiloe taoen
5 ngaradjaänana di Jĕroesalem. 'Sarta [c] nja
ijeu noe diowokeun pikeun andjeunna di
Jĕroesalem: Sima, Sobab, Natan djeung
Soeleman; opatanana ti Batsoea poetra
6 Amiël. 'Aja deui Jibhar, Elisama djeung
7 Elipelet; 'Nogah, Nepeg djeung Japia;
8 'Elisama, Eljada djeung Elipelet, sala-
9 pan. 'Sadajana poetra Dawoed; kadjaba
poetra ti parĕkan; sarta Tamar sade-
10 rekna istri. - 'Ari poetra Soeleman teja
Rĕhabam; poetra eta Abia, poetra eta
11 Asa, poetra eta Josapat; 'poetra eta Jo-
ram, poetra eta Ahasia, poetra eta Joas;
12 'poetra eta Amasia, poetra eta Asarja,
13 poetra eta Jotam; 'poetra eta Ahas,
poetra eta Hiskia, poetra eta Mĕnase;
14 'poetra eta Amon, poetra eta Josia.
15 'Ari poetra Josia teja, tjikalna Johanan;
noe kadoewa Jojakim, noe katiloe Sidkia,
16 noe kaopat Saloem. 'Ari poetra Jojakim
teja: poetra eta Jĕkonya, poetra eta Sid-
17 kia. 'Ari poetra Jĕkonya sakitan teja:
18 poetra eta Saltiël; 'aja deui Malkiram,
Pĕdaja djeung Senasar, Jĕkamja, Ho-
19 sama djeung Nĕdabja. 'Ari poetra Pĕdaja
teja [d] Sĕroebabel djeung Simi; sarta poe-
tra Sĕroebabel teja Mĕsoelam djeung
Hananya; ari Sĕlomit saderekna noe
20 istri; 'aja deui Hasoeba, Ohel, Berekja,
21 Hasadya djeung Joesab-Hesed, lima. 'Ari
poetra Hananya teja Pĕlatya djeung
Jĕsaja; poetra Rĕpaja, poetra Arnan, poe-
22 tra Obadya, poetra Sĕkanya. 'Ari poetra
Sĕkanya teja Sĕmaja, sarta poetra Sĕ-
maja teja Hatoes, Jigal, Bariah, Narja
23 djeung Sapat, gĕnĕp. 'Ari poetra Narja
teja Eljoënai, Hiskia djeung Asrikam,
24 tiloe. 'Ari poetra Eljoënai teja Hodawia,
Eljasib, Pĕlaja, Akoeb, Johanan, Dĕlaja
djeung Anani, toedjoeh.

*a* 2 Sam. 3 : 2. *b* 1 Radj. 2 : 11. *c* 2 Sam. 5 : 14. *d* Esr. 5 : 2.

## PASAL 4.

Poetra Joeda teja [a] Peres, Hesron,
2 Karmi, Hoer djeung Sobal. - Ari Raja
poetra Sobal poepoetra Jahat, sarta Ja-
hat poepoetra Ahoemai djeung Lahad.
Nja eta teh bangsa-bangsa oerang Sora. -
3 'Sarta nja ijeu [poetra] bapa Etam: Jis-
rel, Jisma djeung Jidbas; ari ngaran sa-
4 derekna awewe Haslelponi; 'aja deui Pĕ-
noeël, bapa Gĕdor, djeung Eser, bapa
Hoesa. Nja eta teh poetra [b] Hoer, anoe
5 tjikal Eprata, bapa Bet-Lehem teja. - 'Ari
[c] Ashoer, bapa Tĕkoa teja, doewa gar-
6 wana, Hela djeung Naära. 'Ari Naära
ngowokeun pikeun andjeunna Ahoesam,
Heper, Temni djeung Ahastari. Nja eta
7 teh poetra Naära. 'Dĕmi poetra Hela teja
8 Seret, Jĕsohar djeung Etnan. - 'Ari Kos
poepoetra Anoeb djeung Sobeba, sarta
djeung bangsa-bangsa Aharhel poetra
9 Haroem. 'Ari Jabes kaädjenan ti batan
saderek-saderekna; sarta koe iboena di-
ngaranan Jabes, saoerna: Sabab koe
kaoela didjoeroekeunana djeung kanjĕ-
10 rina. 'Djeung deui Jabes sasambat ka
Allah Israil, pioendjoekna: Moegi-moegi
andjeun saestoena nja ngabĕrkahan ka
simkoering, sarĕng ngadjĕmbarkeun wa-
tĕs simkoering, kalajan panangan an-
djeun njarĕngan ka simkoering, sara-
woeh koe andjeun diparĕngkeun, pĕrka-
wis katjilakaän oelah matak njĕri ka
simkoering! Seug koe Allah dilaksana-
11 keun sapanoehoenna. - 'Ari Kĕloeb, sa-
derek Soeha, poepoetra Mĕhir; nja eta
12 djadi bapa Eston. 'Ari Eston poepoetra
Bet-Rapa, Paseah djeung Tĕhina, bapa
nagara Nahas. Nja eta teh oerang Reka. -
13 'Ari poetra Kĕnas teja [d] Otniël djeung
Sĕraja, sarta poetra Otniël teja Hatat.
14 'Ari Monotai poepoetra Opra; sarta Sĕ-
raja poepoetra Joab, [e] bapa lĕbak toe-
kang-toekang; wantoe eta teh djaradi
15 toekang-toekang. - 'Ari poetra Kaleb,

anoe poetra Jĕpoene teja: Iroe, Ela djeung
Naäm; sarta poetra Ela, djeung Kĕnas. -
16 'Ari poetra Jĕhalelel: Sip djeung Sipa,
17 Tirja djeung Asarel. - 'Ari poetra Esra:
Jeter, Mered, Eper djeung Jalon; sarta
nja eta ngowokeun Mirjam, Samai djeung
18 Jisbah, bapa Estĕmoa. 'Dĕmi garwana
noe bangsa Jahoedi ngowokeun Jered,
bapa Gĕdor, Heber, bapa Soko djeung
Jĕkoetiël, bapa Sanoah. Nja eta teh poetra
Bitya, anoe poetra Piraon, beunang
19 nikah Mered. - 'Ari poetra ti garwa Hodia,
noe saderek Naham, nja eta bapa Kĕhila,
oerang Garmi, djeung Estĕmoa, oerang
20 Maäka. - 'Ari poetra Simon: Amnon,
Rina, Ben-Hanan djeung Tilon. - Ari
poetra Jishi: Sohet djeung Ben-Sohet. -
21 'Poetra [f] Sela, anoe poetra Joeda teja,
Er, bapa Leka, djeung Lada, bapa Maresa;
sarta bangsa-bangsa pabrik boëh,
22 imah Asbea; 'kitoe deui Jokim, djeung
oerang Koseba, sarta Joas, djeung Sarap,
anoe pada marentah ka Moab, sarta Jasoebi-Lehem.
Noe bijeu teh tjatjatĕtan
23 kolot. 'Nja eta teja djaradi pandjoenan,
sarta tjaritjingna dina pakĕbonan djeung
dina ĕnggon beunang magĕr; tjaritjingna
di dinja reudjeung radja, ngalakonan
gawe radja.

*a* p. 2:4. *b* p. 2:19. *c* p. 2:24. *d* Jos. 15:17. *e* Nĕh. 11:35. *f* p. 2:3.

24 [a] Poetra Simon teja Nĕmoeël, Jamin,
25 Jarib, Serah djeung Saoel; 'poetra eta
Saloem, poetra eta Mibsam, poetra eta
26 Misma. 'Ari poetra Misma teja: poetra
eta Hamoeël, poetra eta Sakoer, poetra
27 eta Simi. 'Ari Simi teja gĕnĕp wĕlas
poetrana lalaki djeung gĕnĕp poetrana
awewe, tatapi saderek-saderekna teu pati
reja poetrana, djeung sakabeh bangsa-bangsana
hanteu ngarejaän sapĕrti anak-
28 poetoe Joeda. 'Ari ngĕnggonna di Berseba,
di Molada djeung di Hasar-Soeal;
29 'di Bilha, di Esem djeung di Tolad;
30 'di Bĕtoeël, di Horma djeung di Siklag;
31 'di Bet-Markabot, di Hasar-Soesim, di
Bet-Biri djeung di Saäraim. Nja eta teh
nagara-nagarana tĕpi ka mangsa Da-
32 woed ngaradjaän. 'Sarta ari desa-desana:
Etam djeung Ain, Rimon, Token djeung
33 Asan, lima nagara. 'Djeung deui sakabeh
desa-desana, noe sakoeriling eta nagara-nagara
teja, nĕpi ka Baäl. Nja eta pangtjitjinganana,
sarta baroga sadjarah koe
34 maneh. 'Ari Mĕsobab, djeung Jamlek,
35 djeung Josa poetra Amasia; 'djeung
Joël, djeung Jehoe, poetra Josibja, anoe
36 poetra Sĕraja, anoe poetra Asiël; 'djeung
Eljoënai, djeung Jaäkoba, djeung Jĕsohaja,
djeung Asaja, djeung Adiël, djeung
37 Jĕsimiël, djeung Bĕnaja; 'sarta Sisa, poetra
Sipi, anoe poetra Alon, anoe poetra
Jĕdaja, anoe poetra Simri, anoe poetra
38 Sĕmaja: 'eta teh, noe diasoepkeun ngaranna,
pada djadi gĕgĕden dina bangsa-bangsana;
sarta ahli karoehoenna pada
39 njalijara, wani loba. 'Broel laleumpang,
ngadjoegdjoeg paranti asoep ka Gĕdor,
nĕpi ka lĕbak, sabeulah ti wetan, nejangan
pangangonan adjang ĕmbe-dom-
40 bana. 'Toeloej manggih pangangonan
moeloes nja aloes, sarta tanah eta lĕga
ngentja-ngatoehoe, toer kĕrta nja gĕnah;
karana noe tjaritjing di dinja tadina,
41 nja eta bangsa Ham. 'Djĕboel eta noe
katoeliskeun ngaran-ngaranna teja daratang
keur djaman Hiskia, radja Joeda,
pek njabĕtan himah-himahna, katoet
oerang Maoen, noe kapanggih di dinja,
nja pada [b] diharamkeun tĕpi ka mangsa
ajeuna, bari toeloej ngarĕnggon dina
oeroet-oeroetna; sabab aja pangangonan
di dinja adjang ĕmbe-dombana.
42 'Djeung deui eta sawareh, nja eta sawareh
oerang Simon, laleumpang ka pigoenoengan
Seir, aja lima ratoes djalma; ari
noe ngaloeloegoean, nja eta Pĕlatya,
Narja, Rĕpaja djeung Oesiël, pada poe-
43 tra Jishi. 'Pek njabĕtan sesa oerang
Amalek, kakaboeran, bari toeloej ngarĕnggon
di dinja tĕpi ka mangsa ajeuna.

*a* 1 Moesa 46:10. *b* Jos. 6:17.

## PASAL 5.

Ijeu teh poetra Roebin, tjikal Israil: (karana
nja eta tjikalna; [a] tatapi sabab
nganistakeun pangkoelĕman ramana teja,
noe matak katjikalanana dipaparinkeun
ka poetra Joesoep, anoe poetra Israil;
sarta sadjarah teh teu noeroetkeun
2 katjikalan. 'Karana Joeda noe djadi kawasa,
ngoengkoelan saderek-saderekna,
sarta gĕgĕdoeg asalna ti dinja, tatapi
3 katjikalan mah bogana Joesoep) 'poetra
Roebin, tjikal Israil teja: [b] Hanok,
4 Paloe, Hesron djeung Karmi. 'Poetra
Joël: poetra eta Sĕmaja, poetra eta Gog,
5 poetra eta Simi; 'poetra eta Mika, poetra
6 eta Raja, poetra eta Baäl; 'poetra eta

Bera, noe dibojong koe Tiglat-Pilneser,
radja Asoer; nja eta teh gĕgĕden oerang
7 Roebin. 'Ari saderek-saderekna, noeroet-
keun bangsa-bangsana, dina sadjarah,
noeroetkeun toetoeranana: noe djadi
loeloegoe, nja eta Jĕhiël; aja deui Dja-
8 karia, 'djeung Bela, poetra Asas, anoe
poetra Sema, anoe poetra Joël; nja eta
teh tjitjingna di Aroër, sarta sĕmĕt
9 Nĕbo djeung Baäl-Meon; 'ari ka-wetanna
tjitjingna sĕmĕt asoep ka tĕgal lĕga, nja
eta ti sĕmĕt tji Prat teja; [c] karana ingon-
10 ingonna laloba di tanah Gilad. 'Dĕmi
keur djaman Saoel eta teh njarijeun pĕ-
rang ka oerang Hagar, sarta oerang
Hagar datang ka raroeboeh koe leu-
ngeunna; toeloej ngĕnggonan himah-hi-
mah oeroet eta, dina salĕgana tanah
wetaneun Gilad. *a* 1 Moesa 49 : 4. *b* 2 Moesa 6 : 13. *c* 4 Moesa 32 : 1, 4.

11 [a] Ari poetra Gad ngarĕnggonna pa-
hareup-hareup djeung oerang Roebin,
12 di tanah Basan, sĕmĕt Salka. 'Joël noe
djadi loeloegoena, sarta Sapam noe ka-
doewana; aja deui Janai djeung Sapat,
13 di Basan. 'Ari saderek-saderekna, noe-
roetkeun ahli karoehoenna, nja eta Mi-
kael, Mĕsoelam, Seba, Jorai, Jakan, Siha
14 djeung Eber, toedjoeh. 'Nja eta teh
poetra Abihail, anoe poetra Hoeri, anoe
poetra Jaroah, anoe poetra Gilad, anoe
poetra Mikael, anoe poetra Jĕsisai, anoe
15 poetra Jahdo, anoe poetra Boes. 'Ahi,
poetra Abdiël, anoe poetra Goeni, noe
16 djadi loeloegoe ahli karoehoenna. 'Ari
ngarĕnggonna di Gilad, di Basan, djeung
di pilĕmboeranana, kitoe deui di sakabeh
sampalan Saron, satoengtoeng-toeng-
17 toengna. 'Eta kabeh diatoer sadjarahna
keur djaman Jotam, radja Joeda, sarta
keur djaman Jarobam, radja Israil.
*a* Jos. 12 : 6; 13 : 24.

18 Anak-poetoe Roebin, djeung oerang
Gad, sarta satĕngah kaom Mĕnase, noe
kaäsoep djalma pĕrkosa, djalma noe
mawa kĕpĕng djeung pĕdang, sarta bisa
mĕntang gondewa, djeung toetoer kana
pĕrang, aja opat laksa opat reboe, poen-
djoel toedjoeh ratoes gĕnĕp poeloeh
19 djalma, noe mandjing balad. 'Toeloej
njarijeun pĕrang ka oerang Hagar, kitoe
deui ka Jĕtoer, Napis djeung Nodab.
20 'Aja pitoeloeng ka darinja ngaroeroeg
ka eta, wani oerang Hagar teh diseleh-
keun ka leungeunna, katoet sakoer noe
ngabantoe; karana keur dina pĕrang
pada sasambat ka Allah, sarta ditarima
panĕdana, sabab ngarandĕl ka andjeun-
21 na. 'Heug ingon-ingonna didjarah; on-
tana lima laksa, domba doewa kĕti lima
laksa, djeung kalde doewa reboe; ari ma-
22 noesa sakĕti djiwa. 'Karana loba nakĕr
noe kasabĕt patingdjaropak, wantoe eta
pĕrang teh ti Allah. Toeloej ngĕnggo-
nan dina oeroet-oeroetna, tĕpi ka di-
bojong.

23 [a] Ari anak-poetoe noe satĕngah kaom
Mĕnase teja ngarĕnggonna di tanah eta, ti
Basan tĕpi ka Baäl-Hermon, djeung Sĕ-
nir, sarta goenoeng Hermon; mangpi-
24 rang-pirang lobana. 'Sarta ijeu teh loe-
loegoe ahli karoehoenna: Eper, Jishi,
Eliël, Asriël, Jĕrmia, Hodawia djeung
Jahdiël, djalma garagah-pĕrkosa, nja
djalma kongas, pada djadi loeloegoe ahli
karoehoenna. *a* 5 Moesa 3 : 13.

25 Dĕmi eta djalma pada migawe kasa-
lahan ka Allah karoehoenna, sarta [a]
djarinah, noeroet ka aällahan bangsa-
bangsa tanah eta, noe koe Allah geus
26 ditoempoerkeun ti hareupeunana. 'Tidi-
nja Allah Israil ngageuingkeun soekma [b]
Poel, radja Asoer, kitoe deui soekma
Tiglat-Pilneser, radja Asoer keneh, seug
koe eta dibarojong, nja oerang Roebin,
djeung oerang Gad, sarta noe satĕngah
kaom Mĕnase teja, dibarawana ka ta-
nah Halah, ka Habor, ka Hara djeung
ka tji Gosan, tĕpi ka mangsa ajeuna.
*a* 2 Moesa 34 : 16. *b* 2 Radj. 15 : 29; 17 : 6.

## PASAL 6.

Poetra Lewi teja [a] Gerson, Kahat
2 djeung Mĕrari. 'Ari poetra Kahat teja
Amram, Jishar, Hebron djeung Oesiël.
3 'Ari poetra Amram teja Haroen, Moesa
djeung Mirjam. Ari poetra Haroen teja
Nadab djeung Abihoe, Elasar djeung
4 Itamar. 'Elasar poepoetra Pinĕhas, Pi-
5 nĕhas poepoetra Abisoea; 'Abisoea poe-
poetra Boeki, Boeki poepoetra Oesi;
6 'Oesi poepoetra Sĕrahja, Sĕrahja poepoe-
7 tra Mĕrajot; 'Mĕrajot poepoetra Amarja,
8 Amarja poepoetra Ahitoeb; 'Ahitoeb poe-
poetra [b] Sadok, Sadok poepoetra Ahi-
9 maäs; 'Ahimaäs poepoetra Asarja, Asarja
10 poepoetra Johanan; 'Johanan poepoetra
Asarja (nja eta noe manghoeloean dina

gĕdong, anoe beunang ngadamĕl Soele-
11 man, di Jĕroesalem teja); 'Asarja poe-
poetra Amarja, Amarja poepoetra Ahi-
12 toeb; 'Ahitoeb poepoetra Sadok, Sadok
13 poepoetra Saloem; 'Saloem poepoetra
14 Hilkia, Hilkia poepoetra Asarja; 'Asarja
poepoetra Sĕraja, Sĕraja poepoetra Jo-
15 sadak; 'ari Josadak kabawa, mangsa
Joeda djeung Jĕroesalem koe Pangeran
dibojong koe lantaran Nĕboekadnesar
teja. *a* 1 Moesa 46:11; 2 Moesa 6:15.
*b* 2 Sam. 8:17; 15:27.

16 Poetra Lewi teja Gersom, Kahat
17 djeung Mĕrari. 'Sarta ngaran poetra
Gersom nja ijeu: [a] Libni djeung Simi.
18 'Ari poetra Kahat teja Amram, Jishar,
19 Hebron djeung Oesiël. 'Poetra Mĕrari
teja Mahli djeung Moesi. Nja eta teh
bangsa-bangsa ahli Lewi, noeroetkeun
20 karoehoen-karoehoenna. - 'Moenggoehing
Gersom teja, poetra eta Libni, poetra
21 eta Jahat, poetra eta Sima; 'poetra eta
Joah, poetra eta Ido, poetra eta Serah,
22 poetra eta Jatrai. - 'Poetra Kahat teja,
poetra eta Aminadab, poetra eta Korah,
23 poetra eta Asir; 'poetra eta Elkana,
poetra eta Ebjasap, poetra eta Asir;
24 'poetra eta Tahat, poetra eta Oeriël,
25 poetra eta Oesia, poetra eta Saoel. 'Ari
poetra Elkana teja Amasai djeung Ahi-
26 mot. 'Moenggoehing Elkana, ari poetra
Elkana: poetra eta Sopai, poetra eta Na-
27 hat; 'poetra eta Eliab, poetra eta Jĕro-
28 ham, poetra eta Elkana. 'Ari poetra Sa-
moeël teja, [b] tjikalna Wasni, djeung aja
29 deui Abia. - 'Poetra Mĕrari teja Mahli;
poetra eta Libni, poetra eta Simi, poetra
30 eta Oesa; 'poetra eta Sima, poetra eta
Hagia, poetra eta Asaja. *a* 2 Moesa 6:16.
*c* 1 Sam. 8:2.

31 Sarta nja ijeu noe koe Dawoed dia-
dĕgkeun njangking hal njanji di gĕdong
Pangeran, [a] sanggeusna pĕti teja meu-
32 nang reureuh. 'Ari eta teh pada nga-
woela di hareupeun balandongan himah
tĕpangan, gawena njanji, tĕpi ka Soe-
leman ngadamĕl gĕdong Pangeran di
Jĕroesalem; sarta pada ngadĕg, njĕkĕl
pagaweanana, noeroetkeun atoeranana.
33 'Nja ijeu noe ngaradĕg, sarta djeung
poetra-poetrana: ti anak-poetoe oerang
Kahat teja Heman, ahli njanji, poetra
Joël; ari Joël poetra Samoeël, Samoeël
34 poetra Elkana, 'Elkana poetra Jĕroham,
Jĕroham poetra Eliël, Eliël poetra Toah;
35 'Toah poetra Soep, Soep poetra Elkana,
Elkana poetra Mahat, Mahat poetra
36 Amasai; 'Amasai poetra Elkana, Elkana
poetra Joël, Joël poetra Asarja, Asarja
37 poetra Sĕpanya; 'Sĕpanya poetra Tahat,
Tahat poetra Asir, Asir poetra Ebjasap,
38 Ebjasap poetra Korah; 'Korah poetra
Jishar, Jishar poetra Kahat, Kahat poe-
39 tra Lewi, Lewi poetra Israil. - 'Ari Asap
saderekna ngadĕg ti katoehoeëunana;
nja eta Asap poetra Berekja, Berekja
40 poetra Sima; 'Sima poetra Mikael, Mi-
kael poetra Baäseja, Baäseja poetra
41 Malkia; 'Malkia poetra Etni, Etni poe-
42 tra Serah, Serah poetra Adaja; 'Adaja
poetra Etan, Etan poetra Sima, Sima
43 poetra Simi; 'Simi poetra Jahat, Jahat
poetra Gersom, Gersom poetra Lewi. -
44 'Dĕmi ti kentjaeunana ngadĕg anak-
poetoe Mĕrari, saderekna keneh, nja
eta Etan poetra Kisi; ari Kisi poetra
45 Abdi, Abdi poetra Maloek; 'Maloek
poetra Hasabja, Hasabja poetra Amasia,
46 Amasia poetra Hilkia; 'Hilkia poetra
Amsi, Amsi poetra Bani, Bani poetra
47 Samer; 'Samer poetra Mahli, Mahli
poetra Moesi, Moesi poetra Mĕrari,
Mĕrari poetra Lewi. *a* Sam. 6:17.

48 Ari saderek-saderekna, pada ahli Lewi,
dibakoekeun ka sakabeh pagawean ba-
49 landongan gĕdong Allah. 'Sarta [a] Ha-
roen djeung anak-poetoena pada nga-
doeroek dina altar koerban doeroekan
djeung dina altar paragi ngoekoes; pada
bakoe ka saniskara gawe ĕnggon noe
pangsoetji-soetjina, sarta poerah mang-
rapihkeun Israil, sakoemaha noe dida-
woehkeun koe Moesa, abdi Allah teja.
50 'Sarta ijeu teh poetra Haroen: poetra
eta Elasar, poetra eta Pinĕhas, poetra
51 eta Abisoea; 'poetra eta Boeki, poetra
52 eta Oesi, poetra eta Sĕrahja; 'poetra
eta Mĕrajot, poetra eta Amarja, poetra
53 eta Ahitoeb, 'poetra eta Sadok, poetra
eta Ahimaäs. *a* 2 Moesa 27:1; 30:1, 7; 3 Moesa 16.

54 Sarta nja ijeu ĕnggonna tjaritjing,
sakampoeng-kampoengna, dina wĕwĕng-
kĕranana, bogana anak-poetoe Haroen,
kaäsoep bangsa oerang Kahat; karana
nja eta noe nampa ĕlot [anoe barang-
55 mimiti]. 'Ari noe dibere ka darinja, nja
eta nagara Hebron, di tanah Joeda,
katoet sampalanana noe sakoerilingna.

56 'Tatapi ari lahan eta nagara sarta djeung
pidesaänana mah dibere ka Kaleb poe-
57 tra Jĕpoene. 'Djadi ka anak-poetoe
Haroen dibere eta nagara panjalindoe-
ngan, nja eta Hebron; kitoe deui Libna
djeung sampalanana, Jatir sarta Estĕ-
58 moa djeung sampalanana; 'Hilen djeung
sampalanana, Dĕbir djeung sampalanana;
59 'Asan djeung sampalanana, sarta Bet-
60 Semes djeung sampalanana. - 'Ari ti
kaom Binyamin: Geba djeung sampala-
nana, Alemet djeung sampalanana, sarta
Anatot djeung sampalanana. Djoemlah
nagara-nagarana tiloe wĕlas nagara, pi-
61 keun bangsa-bangsana. - 'Ari anak-poetoe
Kahat [a] anoe kari, nampa ti bangsa
kaom [Epraim, djeung ti kaom Dan,
sarta] ti satĕngah kaom Mĕnase, koe
62 lantaran lotĕre, sapoeloeh nagara. - 'Ari
anak-poetoe Gersom sabangsa-bangsana
nampa ti kaom Isaskar, djeung ti kaom
Aser, djeung di kaom Naptali, sarta ti
kaom Mĕnase, noe di Basan, tiloe wĕlas
63 nagara. - 'Ari anak-poetoe Mĕrari sa-
bangsa-bangsana nampa ti kaom Roebin,
djeung ti kaom Gad, sarta ti kaom Sĕ-
boeloen, koe lantaran lotĕre, doewa wĕ-
64 las nagara. 'Koe oerang Israil eta na-
gara-nagara djeung sampalanana dibere
65 ka ahli-ahli Lewi. 'Ari merena koe lan-
taran lotĕre ti kaom anak-poetoe Joeda,
ti kaom anak-poetoe Simon, sarta ti
kaom oerang Binyamin, eta nagara-na-
66 gara, noe disarĕboet ngaranna. - 'Ari
[b] sawareh bangsa anak-poetoe Kahat
nampana nagara wĕwĕngkĕranana ti
67 kaom Epraim. 'Ari noe koe eta dibere
ka darinja, nja eta nagara panjalindoe-
ngan, tĕgĕs Sĕkem, djeung sampalanana,
di pigoenoengan Epraim; kitoe deui
68 Geser djeung sampalanana; 'Jokmam
djeung sampalanana, sarta Bet-Horon
69 djeung sampalanana; 'Ajalon djeung
sampalanana, sarta Gat-Rimon djeung
70 sampalanana. 'Ari ti satĕngah kaom
Mĕnase: Aner djeung sampalanana, sarta
Bilam djeung sampalanana. 'Nja eta
pikeun bangsa anak-poetoe Kahat anoe
71 kari. - 'Ari anak-poetoe Gersom ti bangsa
noe satĕngah kaom Mĕnase nampa Go-
lan, bilangan Basan, djeung sampalanana,
72 sarta Astarot djeung sampalanana. 'Ari ti
kaom Isaskar: Kedes djeung sampala-
73 nana, Dabĕrat djeung sampalanana, 'Ra-
mot djeung sampalanana, sarta Anem
74 djeung sampalanana. 'Ari ti kaom Aser:
Masal djeung sampalanana, Abdon djeung
75 sampalanana, 'Hoekok djeung sampala-
nana, sarta Rĕhob djeung sampalanana.
76 'Ari ti kaom Naptali: Kedes, bilangan Ga-
lilea, djeung sampalanana, Hamon djeung
sampalanana, sarta Kirjataim djeung
77 sampalanana. - 'Ari anak-poetoe Mĕrari,
[nja eta ahli Lewi] anoe kari, ti kaom
Sĕboeloen nampa Rimono djeung sam-
palanana, sarta Tabor djeung sampala-
78 nana. 'Djeung deui di peuntaseun tji
Jordan Jĕriho, wetaneun tji Jordan,
nampana ti kaom Roebin: Beser, di tĕgal
lĕga, djeung sampalanana, Jahsa djeung
79 sampalanana, 'Kĕdemot djeung sampa-
lanana, sarta Mepaät djeung sampala-
80 nana. 'Ari ti kaom Gad: Ramot, bilangan
Gilad, djeung sampalanana, Mahanaim
81 djeung sampalanana, 'Hesbon djeung
sampalanana, sarta Jaser djeung sam-
palanana.

a Jos. 21:5. b Jos. 21:20.

## PASAL 7.

Ari moenggoeh poetra Isaskar teja:
[a] Tola djeung Poea, Jasoeb djeung
2 Simron, opat. 'Ari poetra Tola teja Oesi,
Rĕpaja, Jĕriël, Jahmai, Jibsam djeung
Sĕmoeël; pada djadi loeloegoe ahli ka-
roehoenna, nja eta Tola; pada gagah-
pĕrkosa dina toetoeranana; keur djaman
Dawoed bilanganana doewa laksa doewa
3 reboe gĕnĕp ratoes. 'Ari poetra Oesi
teja Jisrahja; sarta poetra Jisrahja teja
Mikael, Obadya, Joël djeung Jisia, lima,
4 loeloegoe kabeh. 'Sarta di lĕbah eta,
dina toetoeranana, noeroetkeun ahli ka-
roehoenna, aja barisan balad pĕrang,
tiloe laksa gĕnĕp reboe djalma; karana
5 reja pisan anak-rabina. 'Djeung deui
doeloer-doeloerna, dina sakabeh bangsa
Isaskar teh, pada gagah-pĕrkosa, aja
dalapan laksa toedjoeh reboe, djoemlah
anoe asoep sadjarah.

a 1 Moesa 46:13.

6 [a] [Poetra] Binyamin teja Bela, Beker
7 djeung Jĕdiael, tiloe. 'Ari poetra Bela
teja Esbon, Oesi, Oesiël, Jĕrimot djeung
Iri, lima; pada loeloegoe ahli karoehoen,
garagah-pĕrkosa; sarta noe asoep sa-
djarahna doewa laksa doewa reboe,
8 poendjoel tiloe poeloeh opat. 'Ari poetra
Beker teja Sĕmira, Joas, Eliëser, Eljoënai,
Omri, Jĕremot, Abia, Anatot djeung

9 Alemet; eta kabeh poetra Beker. 'Ari
noe asoep sadjarahna, noeroetkeun toe-
toeranana, loeloegoe ahli karoehoenna,
djalma garagah-pĕrkosa, aja doewa laksa
10 doewa ratoes. 'Ari poetra Jĕdiael teja
Bilhan; sarta poetra Bilhan teja Joes,
Binyamin, Ehoed, Kĕnaäna, Djetan, Tar-
11 sis djeung Ahisahar. 'Eta kabeh poetra
Jĕdiael, noeroetkeun loeloegoe [ahli]
karoehoen, djalma garagah-pĕrkosa; aja
salaksa toedjoeh reboe doewa ratoes
12 noe mandjing balad, baris pĕrang. 'Aja
deui Soepim djeung Hoepim, poetra Ir;
Hoesim, poetra Aher. a 1 Moesa 46:21.
13 [a] Poetra Naptali teja Jahsiël, Goeni,
Jeser djeung Saloem, pada poetra Bilha.
a 1 Moesa 46:24.
14 [a] Poetra Mĕnase teja Asriël, noe mĕ-
dal [ti garwa Gilad]; parĕkanana, noe
oerang Sam, ngadjoeroekeun Makir, ra-
15 ma Gilad. 'Ari Makir geureuhaän ka
saderek Hoepim djeung Soepim, ngaran
Maäka, sarta ngaran noe kadoewa Sĕ-
laphad; [b] dĕmi Sĕlaphad teja poetraän
16 awewe. 'Ari Maäka, garwa Makir teja,
ngowokeun hidji poetra lalaki, sarta
dingaranan Peres; dĕmi ngaran adina
Seres; sarta poetra Seres teja Oelam
17 djeung Rekem. 'Ari poetra Oelam teja
[c] Bĕdan. Nja eta teh pada poetra Gilad,
anoe poetra Makir, anoe poetra Mĕnase.
18 'Dĕmi Hamoleket, saderekna awewe, ngo-
wokeun Ishod, Abiëser djeung Mahla.
19 'Sarta poetra Sĕmida, nja eta Ahjan,
Sekem, Likhi djeung Aniam.
a 4 Moesa 26:29. b 4 Moesa 26:33. c 1 Sam. 12:11.
20 [a] Ari poetra Epraim teja Soetelah;
poetra eta Bered, poetra eta Tahat,
poetra eta Elada, poetra eta Tahat;
21 'poetra eta Sabad, poetra eta Soetelah;
aja deui Eser djeung Elad, tatapi eta
pada dipaehan koe oerang Gat, anoe
asal didjoeroekeun di tanah eta, sabab
doewaän teh daratang sĕdja njokot
22 ingon-ingonna. 'Toeloej Epraim ramana
prihatin, lila katjida, sarta saderekna
pada ngalajad, sĕdja ngalilipoer ka an-
23 djeunna. 'Tidinja andjeunna mandjingan
ka garwana, seg njiram, toeloej ngo-
wokeun hidji poetra lalaki, sarta koe
andjeunna dingaranan Bĕria, sabab boe-
24 mina katjilakaän. 'Djeung deui poetrana
noe awewe Seëra; nja eta noe ngada-
mĕl nagara Bet-Horon, anoe hilir sarta
noe girang, sarta djeung Oesen-Seëra.
25 'Aja deui poetra Epraim, nja eta Repah
djeung Resep; poetra Resep teja Telah,
26 poetra eta Tahan; 'poetra eta Ladan,
poetra eta Amihoed, poetra eta Elisa-
27 ma; 'poetra eta Noen, poetra eta [b]
28 Josoea. 'Ari milik eta sarta djeung
ĕnggonna tjaritjing, nja eta Bet-El
djeung pilĕmboeranana, sarta ka-we-
tanna Naäran, ari ka-koelonna Geser
djeung pilĕmboeranana; kitoe deui Sĕ-
kem djeung pilĕmboeranana, tĕpi ka
29 Gasa djeung pilĕmboeranana. 'Sarta di
pĕlĕbah anak-poetoe Mĕnase teh aja
Bet-San djeung pilĕmboeranana, Taänak
djeung pilĕmboeranana, Mĕgido djeung
pilĕmboeranana, sarta Dor djeung pi-
lĕmboeranana. Nja di dinja tjitjingna
anak-poetoe Joesoep, anoe poetra Is-
rail teja. a 4 Moesa 26:35. b 4 Moesa 11:28.
30 [a] Poetra Aser teja Jimna, Jiswa,
Jiswi djeung Bĕria, sarta Serah sade-
31 rekna awewe. 'Ari poetra Bĕria teja
Heber djeung Malkiël; nja eta teh bapa
32 Birsait. 'Ari Heber teja poepoetra Jap-
let, Somer djeung Hotam, sarta Soea
33 saderekna awewe. 'Ari poetra Japlet teja
Pasak, Bimhal djeung Aswat; nja eta
34 teh poetra Japlet. 'Ari poetra Semer
teja Ahi, Rohga, Jĕhoeba djeung Aram.
35 'Ari poetra Helem saderekna, nja eta
36 Sopah, Jimna, Seles djeung Amal. 'Poe-
tra Sopah teja Soeah, Harneper, Soeal,
37 Beri djeung Jimra; 'Beser, Hod, Sama,
38 Silsa, Jitran djeung Bera. 'Ari poetra
Jeter nja eta Jĕpoene, Pispa djeung
39 Ara. 'Sarta poetra Oela nja eta Arah,
40 Haniël djeung Risya. 'Nja eta kabeh
poetra Aser, pada djadi loeloegoe ahli
karoehoen, djalma paloek, nja garagah-
pĕrkosa, pada djadi loeloegoe para gĕ-
gĕden. Ari noe asoep sadjarahna, man-
djing balad dina pĕrang, bilanganana
doewa laksa gĕnĕp reboe djalma.
a 1 Moesa 46:17.

## PASAL 8.

Ari Binyamin [a] teja poepoetra Bela tji-
kalna, Asbel noe kadoewa, djeung
2 Ahrah noe katiloe; 'Noha noe kaopat,
3 djeung Rapa noe kalima. 'Ari poetra Bela
4 teja Adar, Gera djeung Abihoed; 'Abi-
5 soea, Naäman djeung Ahoah; 'Gera, Sĕ-
6 poepan djeung Hoeram. 'Sarta ijeu teh

poetra Ehoed; ijeu noe djaradi loeloegoe
ahli karoehoen priboemi Geba, sarta di-
7 barojong ka Manahat; 'nja eta Naäman,
Ahia djeung Gera; nja eta noe ngabojong
inja; sarta poepoetra Oesa djeung Ahi-
8 hoed. - 'Ari Saharaim poepoetra di tanah
Moab, sanggeus ngaleupaskeun eta; Hoe-
sim djeung Bäära noe djadi garwana.
9 'Sarta poepoetra ti Hodes garwana, nja
eta Jobab, Sibja, Mesa djeung Malkam;
10 'Joes, Sokja djeung Mirma. Nja eta teh
poetrana, pada loeloegoe ahli karoehoen.
11 'Sarta ti Hoesim andjeunna poepoetra
12 Abitoeb djeung Elpaäl. 'Ari poetra El-
paäl teja Eber, Misham djeung Semer;
nja eta noe ngadamĕl nagara Ono djeung
13 Lod, sarta djeung pilĕmboeranana; 'aja
deui Bĕria djeung Sema; nja eta noe
djaradi loeloegoe ahli karoehoen pri-
boemi Ajalon; nja eta noe ngabiratkeun
14 priboemi Gat; 'aja deui Ahio, Sasak
15 djeung Jĕremot; 'Sĕbadya, Arad djeung
16 Eder; 'Mikael, Jispa djeung Joha, pada
17 poetra Bĕria; 'aja deui Sĕbadya, Mĕsoe-
18 lam, Hiski djeung Heber; 'Jismĕrai, Jislia
19 djeung Jobab, pada poetra Elpaäl; 'aja
20 deui Jakim, Sikri djeung Sabdi; 'Eliënai,
21 Siltai djeung Eliël; 'Adaja, Bĕraja djeung
22 Simrat, pada poetra Simi; 'aja deui Jis-
23 pan, Eber djeung Eliël; 'Abdon, Sikri
24 djeung Hanan; 'Hananya, Elam djeung
25 Antotia; 'Jipdĕja djeung Pĕnoeël, pada
26 poetra Sasak; 'aja deui Samsĕrai, Sĕharja
27 djeung Atalja; 'Jaäresia, Elia djeung Sik-
28 ri, pada poetra Jĕroham. 'Nja eta teh
pada loeloegoe ahli karoehoen, noeroet-
keun toetoeranana; pada djadi loeloegoe;
nja eta noe ngarĕnggon di Jĕroesalem. -
29 'Djeung deui di Gibon tjalikna bapa Gi-
30 bon; ari djĕnĕngan garwana Maäka. 'Ari
poetrana noe tjikal Abdon; aja deui Soer,
31 Kis, Baäl djeung Nadab; 'Gĕdor, Ahio
32 djeung Seker. 'Ari Miklot poepoetra
Sima. Eta oge tjaralik di Jĕroesalem,
djeung saderek-saderekna, pahareup-ha-
33 reup djeung saderek-saderekna. - 'Ari [b]
Ner poepoetra Kis, Kis poepoetra Saoel,
Saoel poepoetra Jonatan, Malkisoea, Abi-
34 nadab djeung Esbaäl. 'Ari poetra Jona-
tan teja [c] Mĕrib-Baäl, sarta Mĕrib-Baäl
35 poepoetra Mika. 'Ari poetra Mika teja
36 Piton, Melek, Tarea djeung Ahas. 'Ari
Ahas poepoetra Joada, Joada poepoetra
Alemet, Asmawet djeung Simri, Simri
37 poepoetra Moesa; 'Moesa poepoetra Bina.
Ari poetra eta Rapa, poetra eta Elasa,
38 poetra eta Asel. 'Ari Asel teja gĕnĕp poe-
trana, sarta nja ijeu ngaranna: Asrikam,
Bokroe, Ismail, Sarja, Obadya djeung
39 Hanan; eta kabeh poetra Asel. - 'Ari poe-
tra Esek saderekna: Oelam tjikalna, Joes
noe kadoewa, sarta Elipelet noe katiloe.
40 'Ari poetra Oelam teja djalma garagah-
pĕrkosa, toer bisa mĕntang gondewa,
sarta loba anak-poetoena, aja saratoes
lima poeloeh. Eta kabeh kaäsoep anak-
poetoe Binyamin. *a* p. 7 : 6. *b* p. 9 : 39; 1 Sam.
9 : 1; 14 : 49, 51. *c* 2 Sam. 4 : 4; 9 : 12.

## PASAL 9.

Ari sabangsa Israil geus pada diatoer
sadjarahna; sarta, saĕnjana, pada ka-
oengĕlkeun dina kitab para radja Israil.
Djeung deui [a] oerang Joeda dibarojong
2 ka Baboel, koe tina kasalahanana. 'Ari
priboemi anoe barangmimiti, anoe di
samilik-samilikna, di sanagara-sanaga-
rana, nja eta Israil, para panghoeloe,
ahli-ahli Lewi, sarta djeung [b] Nĕtinim.
3 'Ari noe matoeh di Jĕroesalem, [c] sawa-
reh anak-poetoe Joeda djeung sawareh
anak-poetoe Binyamin, kitoe deui sawa-
reh anak-poetoe Epraim djeung Mĕnase.
4 'Aja Oetai poetra Amihoed, Amihoed poe-
tra Omri, Omri poetra Imri, Imri poetra
Bani, kaäsoep poetra [d] Peres, anoe poe-
5 tra Joeda teja. 'Ari ti oerang Sela teja
Asaja, noe djadi tjikal, djeung poetra-
6 poetrana. 'Sarta ti anak-poetoe Serah
teja Jĕhoeël djeung saderek-saderekna,
7 gĕnĕp ratoes salapan poeloeh. 'Sarta [e] ti
anak-poetoe Binyamin teja Saloe poetra
Mĕsoelam, anoe poetra Hodawia, anoe
8 poetra Hasĕnoea; 'djeung Jibnĕja poetra
Jĕroham, djeung Ela poetra Oesi, anoe
poetra Mikri, sarta Mĕsoelam poetra
Sĕpatya, anoe poetra Rĕhoeël, anoe poe-
9 tra Jibnia; 'sarta djeung saderek-sade-
rekna, noeroetkeun toetoeranana, sala-
pan ratoes poendjoel lima poeloeh gĕnĕp
djalma. Eta sakabeh djalma pada djadi
loeloegoe ahli karoehoen, njĕkĕl ahli
sakaroehoen-sakaroehoenna. *a* 2 Radj. 24 : 14;
25 : 11. *b* Esr. 2 : 43. *c* Nĕh. 11 : 4. *d* p. 2 : 5.
*e* Nĕh. 11 : 7—9.

10 Ari ti para panghoeloe teja Jĕdaja,
11 Jojarib sarta Jakin; 'djeung Asarja poe-
tra Hilkia, anoe poetra Mĕsoelam, anoe

poetra Sadok, anoe poetra Mĕrajot, anoe
poetra Ahitoeb, gĕgĕdoeg gĕdong Allah.
12 'Aja deui Adaja poetra Jĕroham, anoe
poetra Pashoer, anoe poetra Malkia;
djeung Maäsai poetra Adiël, anoe poetra
Jahsera, anoe poetra Mĕsoelam, anoe
poetra Mĕsilemit, anoe poetra Imer;
13 'djeung saderek-saderekna, noe pada djadi
loeloegoe ahli karoehoenna; aja sareboe
toedjoeh ratoes gĕnĕp poeloeh, garagah-
pĕrkosa kana gawe ngabakti di gĕdong
14 Allah. - 'Ari ti ahli Lewi teja Sĕmaja poe-
tra Hasoeb, anoe poetra Asrikam, anoe
poetra Hasabja, kaäsoep anak-poetoe
15 Mĕrari; 'djeung Bakbakar, Heres sarta
Galal; djeung Matanya, poetra Mika, anoe
16 poetra Sikri, anoe poetra Asap; 'djeung
Obadya, poetra Sĕmaja, anoe poetra Ga-
lal, anoe poetra Jĕdoetoen, sarta Berekja,
poetra Asa, anoe poetra Elkana, anoe
17 tjalik dina desa oerang Nĕtopa. 'Sarta
ari poerah toenggoe lawang teja Saloem,
Akoeb, Talmon djeung Ahiman, sarta
saderek-saderekna; Saloem noe djadi
18 loeloegoe; 'malah nĕpi ka ajeuna ajana
di lawang radja, ti wetan; nja eta noe
pada djadi toenggoe lawang pasanggra-
19 han anak-poetoe Lewi. 'Ari Saloem poe-
tra Kore, anoe poetra Ebjasap, anoe poe-
tra Korah, djeung saderek-saderekna,
ahli sakaroehoen, nja eta oerang Korah,
pada njĕkĕl gawe ngabakti, [a] nja djadi
poerah ngadjaga bangbaroeng himah; ari
karoehoenna tadina njarĕkĕl pasanggra-
han Pangeran, pada ngadjaga paranti
20 asoep. 'Djeung [b] Pinĕhas poetra Elasar
noe tadina djadi gĕgĕden, njangking eta,
21 sarta disarĕngan koe Pangeran. 'Dja-
karia poetra Mĕselemja noe djadi poe-
rah toenggoe lawang himah tĕpangan.
22 'Djoemlah djalma paloek, noe poerah
toenggoe bangbaroeng teja, doewa ratoes,
poendjoel doewa wĕlas. Eta teh gens
pada diatoer sadjarahna dina sadesa-sade-
sana; eta teh pada diadĕgkeun koe Da-
woed djeung Samoeël, [c] djoeroe tingal
23 teja, dina babakoena. 'Djadi eta djeung
anak-poetoena njarĕkĕl lawang-lawang
gĕdong Pangeran, nja eta gĕdong himah,
24 noeroetkeun djagaän. 'Ari poerah toeng-
goe lawang teh ajana dina opat madhab,
ti wetan, ti koelon, ti kaler sarta ti ki-
25 doel. 'Ari saderek-saderekna, noe dina
desa-desana, [d] kamistian datang dina
saban poë noe katoedjoeh, ti waktoe
ka waktoena deui, barĕng djeung eta;
26 'karana aja opat kokolot poerah toeng-
goe lawang, sadajana ahli Lewi, sarta
aja babakoena; toer njarĕkĕl pondok-
pondok, djeung njarĕkĕl radja-brana
27 gĕdong Allah. 'Ari mondokna sakoeri-
ling gĕdong Allah, wantoe eta noe ka-
wadjiban ngadjaga, toer eta noe poerah
moekakeun dina saban-saban isoek.
28 'Sarta eta sawareh noe njangking parabot
ngabakti; karana diasoepkeunana make
dibilang, dibidjilkeunana make dibilang.
29 'Sarta eta sawareh ditangtoekeun njĕkĕl
paparabotan, djeung njĕkĕl sakabeh para-
bot kasoetjian, kitoe deui njĕkĕl tipoeng
lĕmĕs, djeung anggoer, djeung minjak,
30 djeung doepa, sarta wawangian. 'Djeung
sawareh anak-poetoe panghoeloe [e] djadi
31 toekang njijeun wawangian. 'Ari Ma-
titya, kaäsoep ahli Lewi, noe djadi tjikal
Saloem, oerang Korah, babakoena njĕ-
32 kĕl gawe gogorengan. 'Sawareh sade-
rekna, kaäsoep anak-poetoe Kahat, njĕ-
kĕl roti tata-tata teja, [f] koedoe disa-
33 dijakeun dina saban poë sabat. 'Sarta
eta noe djaradi ahli njanji, loeloegoe ahli
karoehoen di oerang Lewi teja, pĕrnahna
dina pondok-pondok; sarta taja deui da-
mĕlna, karana kamistianana beurang-
34 peuting milampah gawe. 'Eta teh pada
djadi loeloegoe ahli karoehoen oerang Le-
wi, noeroetkeun toetoeranana; pada djadi
loeloegoe; nja eta teh tjaralikna di Jĕ-
roesalem.

*a* 2 Radj. 12 : 9. *b* 4 Moesa 25 : 11. *c* 1 Sam. 9 : 9. *d* 2 Bab. 23 : 4. *e* 2 Moesa 30 : 34. *f* 3 Moesa 24 : 8.

35 [a] Djeung deui di Gibon tjalikna bapa
Gibon, nja eta Jĕhiël; dĕmi djĕnĕngan
36 garwana Maäka. 'Ari poetrana noe tjikal
Abdon; aja deui Soer, Kis, Baäl, Ner
37 djeung Nadab; 'Gĕdor, Ahio, Djakaria
38 djeung Miklot. 'Ari Miklot teja poepoetra
Simam. Eta oge tjaralik di Jĕroesalem,
djeung saderek-saderekna, pahareup-ha-
39 reup djeung saderek-saderekna. 'Ari Ner
[b] poepoetra Kis, Kis poepoetra Saoel,
Saoel poepoetra Jonatan, Malkisoea,
40 Abinadab djeung Esbaäl. 'Ari poetra
Jonatan teja Mĕrib-Baäl, sarta Mĕrib-
41 Baäl poepoetra Mika. 'Ari poetra Mika
42 teja Piton, Melek djeung Tahrea. 'Ari
Ahas poepoetra Jara, Jara poepoetra
Alemet, Asmawet djeung Simri, Simri

43 poepoetra Mosa; 'Mosa poepoetra Bina.
Ari poetra eta Rĕpaja, poetra eta Elasa,
44 poetra eta Asel. 'Ari Asel teja gĕnĕp
poetrana, sarta nja ijeu ngaranna: As-
rikam, Bokroe, Ismail, Sarja, Obadya
djeung Hanan. Nja eta teh poetra Asel.

*a* p. 8 : 29. *b* p. 8 : 33.

## PASAL 10.

Ari [a] oerang Pĕlisti teja prak mĕra-
ngan ka Israil; boer oerang Israil
kaboer ti hareupeun oerang Pĕlisti, sarta
kasarabĕt, tingdjaropak di goenoeng
2 Gilboa. 'Seug oerang Pĕlisti njaroesoel
ka Saoel djeung ka poetra-poetrana,
sarta dipontel pisan; toeloej Jonatan,
Abinadab djeung Malkisoea, poetra Sa-
oel, pada kasabĕt koe oerang Pĕlisti.
3 'Ari pĕrang teh beuki rosa keneh ka
Saoel, sarta andjeunna kapanggih koe
taroekang panah, djeung sijeuneun pisan
4 koe taroekang panah teh. 'Pok Saoel
marentah ka toekang mawa pakarang-
na: Geura tjaboet pĕdang maneh, kami
toeblĕs koe eta, bisi itoe djalma teu
disoenat teh daratang, sarta pada nga-
rogahala ka kami. Tatapi toekang mawa
pakarangna teu daekeun; karana sijeu-
neun katjida. Pek Saoel njandak pĕdang
koe andjeun, bari seug noeblĕskeun man-
5 tĕn ka dinja. 'Ana katendjo koe toekang
mawa pakarangna, jen Saoel geus poe-
poes, heg eta ge noeblĕskeun maneh ka
6 pĕdangna, hos paeh. 'Djadi Saoel poe-
poes, djeung poetrana lalaki noe tiloe;
sarta saeusi-boemina pada maot sare-
7 rejana. 'Barang sakabeh oerang Israil,
anoe di lĕbak, geus tarĕgĕseun, jen eta
kalaboer, sarta jen Saoel djeung poetrana
paroepoes, gantjang pada ninggalkeun
nagara-nagarana, sarta kalaboer; toe-
loej daratang oerang Pĕlisti, ngareusian
eta nagara. *a* 1 Sam. 31.

8 Ari geus kitoe, isoekna oerang Pĕlisti
daratang, ngarangsadan noe kasarabĕt.
Toeloej manggih Saoel djeung poetra-
poetrana, ngadjaropak di goenoeng Gil-
9 boa. 'Pek andjeunna dirangsadan; sarta
njarokot mastakana djeung pakarangna,
bari toeloej dikirimkeun ka tanah oe-
rang Pĕlisti, diidĕr-idĕrkeun, dipambrih
ngabedjakeun ka brahala-brahalana sar-
10 ta ka djalma-djalma. 'Ari pakarangna
diteundeun di imah aällahanana, sarta
tangkorekna ditangkodkeun [a] di imah
11 Dagon. 'Mangsa sakabeh oerang Jabes
bilangan Gilad ngadarenge bedja, hal sa-
niskara noe koe oerang Pĕlisti dilampah-
12 keun ka Saoel teja, 'toeloej sakabeh
djalma gagah darangdan, pek njokot
salira Saoel djeung salira poetra-poe-
trana, dibarawa ka Jabes; toeloej toe-
lang-toelangna dikoeboer handapeun hi-
dji kijara di Jabes, sarta pada poewasa
13 toedjoeh poë lilana. 'Kitoe Saoel poepoes
[b] tina kasalahanana, sapedah milampah
kasalahan ka Pangeran, hal pangandika
Pangeran, noe koe andjeunna hanteu
diëstokeun; kitoe deui [c] tina mariksa ka
noe njaroemah, koe andjeunna dikoe-
14 mahaän; 'dĕmi ka Pangeran mah teu
naros; kitoe noe matak andjeunna koe
Pangeran dipaehkeun, sarta karadja-
anana diingĕrkeun ka Dawoed poetra
Isai. *a* 1 Sam. 5 : 2. *b* 1 Sam. 15 : 11, 26. *c* 1 Sam. 28 : 7.

## PASAL 11.

Tidinja [a] karoempoel sabangsa Israil,
ngadareuheusan ka Dawoed, ka He-
bron; seug oendjoekan kijeu: Salĕrĕsna,
simkoering sadaja satoelang-sadaging
2 sarĕng andjeun. 'Dalah ka pĕngkĕr ge,
basa Saoel djoemĕnĕng radja teja, nja
andjeun noe sok ngaloewarkeun sarĕng
ngalĕbĕtkeun Israil. Sarawoeh Pange-
ran, Allah andjeun, nimbalan ka andjeun
kijeu teja: Andika noe pingangoneun
oemat kami Israil, sarta andika noe pi-
djadieun gĕgĕdoeg, njĕkĕl oemat kami
3 Israil. 'Kitoe sadajana kokolot Israil pa-
da marĕk ka radja, ka Hebron; sarta
Dawoed ngadamĕl pĕrdjangdjian ka da-
rinja di Hebron, di pajoeneun Pangeran;
geus kitoe Dawoed pada ngalisahan, di-
djĕnĕngkeun radja, njangking Israil, [b]
noeroetkeun pangandika Pangeran koe
lantaran Samoeël teja. *a* 2 Sam. 5. *b* 1 Sam. 16.

4 Tidinja Dawoed angkat, njandak sa-
bala Israil; angkatna ka Jĕroesalem,
nja eta Jĕboes; noe ngĕnggon di dinja
5 oerang Jĕboes, priboemi tanah eta. 'Pok
priboemi Jĕboes teh ngaromong ka Da-
woed: Andjeun moal asoep ka dijeu. Pa-
randene Dawoed meunangkeun benteng
6 Sion, nja eta teh dajeuh Dawoed. 'Sarta
Dawoed ngalahir: Saha-saha noe nge-
lehkeun oerang Jĕboes pangheulana, nja
eta pidjadieun loeloegoe sarta kapala.

Heug Joab poetra Sĕroeja noe oenggah
pangheulana, noe matak djadi loeloegoe.
7 'Tidinja Dawoed linggih di djĕro eta ben-
teng; kitoe noe matak pada njĕboet da-
8 jeuh Dawoed. 'Djeung nagara teh koe
Dawoed dipidamĕl ti sakoeriling, ti sĕ-
mĕt Milo datang ka tĕpoeng-gĕlang;
djeung sesana eta nagara dibangoen deui
9 koe Joab. 'Ari Dawoed teh beuki lila
beuki agoeng; karana Pangeran sawad-
ya-balad njarĕngan ka andjeunna.
10 Sarta [a] ijeu teh loeloegoe djalma pra-
wira kagoengan Dawoed, noe pada koe-
koeh-pĕngkoeh nja ngiring andjeunna
dina karadjaänana, barĕng sabala Israil,
moenggah ka andjeunna pada ngadjadi-
keun radja, noeroetkeun pangandika Pa-
11 ngeran hal Israil teja. 'Nja ijeu bilangan
djalma prawira kagoengan Dawoed: Ja-
sobam poetra Hakmoni, loeloegoe noe
tiloe poeloeh; eta teh hidji waktoe mo-
lahkeun toembakna ka djalma tiloe ra-
12 toes, kasabĕt sapisan. 'Sanggeus eta teh
Elasar poetra Dodo, oerang Ahoah; nja
eta kaäsoep djalma prawira noe tiloe.
13 'Eta teh reureudjeungan djeung Dawoed
[b] di Pas-Damim, keur basa oerang Pĕ-
listi karoempoel di dinja sĕdja pĕrang.
Aja saloewoek kĕbon, pinoeh koe gan-
droeng; toeloej bala kalaboer ti hareu-
14 peun oerang Pĕlisti. 'Dĕmi eta teja pada
tagĕn dina tĕngah eta saloewoek kĕbon,
dirahajoekeun, sarta njarabĕtan ka oe-
rang Pĕlisti; djadi Pangeran ngadamĕl
15 kasalamĕtan gĕde pisan. - 'Djeung aja
djalma tiloean, kaäsoep noe tiloe poe-
loeh loeloegoe teja, bral arindit ka batoe
karang, mĕndakan Dawoed ka goeha
Adoelam teja; harita wadya-balad oe-
rang Pĕlisti keur masanggrahan di lĕbak
16 Rĕpaim. 'Mangsa eta Dawoed aja di
benteng, sarta harita aja patrol oerang
17 Pĕlisti di Bet-Lehem. 'Toeloej Dawoed
datang kahojong, lahirna: Saha ka kami
pimereëun nginoem tjai ti soemoer Bet-
18 Lehem, noe di lawang nagara? 'Gan-
tjang noe tiloean teja nobros pasang-
grahan oerang Pĕlisti, pek nimba tjai
ti soemoer Bet-Lehem, anoe di lawang
nagara; seug dibawa, toeloej disangga-
keun ka Dawoed; tatapi Dawoed teu
kĕrsaeun ngaleueut tjai eta, tjoer bae
koe andjeunna ditjitjikeun bade ka Pa-
19 ngeran; 'bari ngalahir: Palijas teuing
kami teh koe Allah kami, dek milampah
kitoe! Naha kami dek nginoem gĕtih
ijeu djalma-djalma, noe pada naroehkeun
njawana? estoe pangnjokotna teh pada
naroehkeun njawana. Mana teu kĕrsaeun
ngaleueut tjai eta. Kitoe lampah eta
20 tiloe djalma prawira teja. - 'Aja deui
Abisai, saderek Joab; nja eta djadi loe-
loegoe noe tiloean; hidji waktoe eta
teh molahkeun toembakna ka djalma
tiloe ratoes, pada kasabĕt, sarta eta
21 teh kongas di noe tiloean. 'Di noe ti-
loean teja eta noe kaädjenan ti batan
noe doewa deui, malah djadi kapalana;
ngan kana tiloean noe tadi mah teu
22 nĕpi. - 'Bĕnaja, poetra Jojada, anoe poetra
djalma gagah, asal ti nagara Kabsel,
aheng kalakoeanana; hidji waktoe eta
teh maehan noe doewa [anak] Ariël,
di Moab; djeung hidji waktoe eta teh
toeroen, pek maehan hidji singa di tĕ-
ngah lombang, keur oesoem saldjoe.
23 'Kitoe deui maehan hidji oerang Mĕsir,
djalma djangkoeng, lima asta djang-
koengna; ari leungeun oerang Mĕsir teh
[c] njĕkĕl toembak kawas pihanean, ta-
tapi Bĕnaja njampeurkeun ka dinja ngan
mawa iteuk; pek toembak dirĕboet ti
leungeun oerang Mĕsir teh, bari seug
24 dipaehan koe toembakna sorangan. 'Ki-
toe lampah Bĕnaja poetra Jojada teh,
sarta eta teh kongas di noe tiloe djalma
25 prawira. 'Di noe tiloe poeloeh teja estoe
nja eta noe kaädjenan, ngan kana ti-
loean noe tadi mah teu nĕpi. Ari Bĕ-
naja teja koe Dawoed diangkat njang-
king djagabajana.

*a* 2 Sam. 23 : 8. *b* 1 Sam. 17 : 1. *c* 2 Sam. 21 : 19.

26 Ari [a] noe gagah-pĕrkosa deui, nja eta
Asahel, saderek Joab teja; Elhanan poe-
27 tra Dodo, ti Bet-Lehem; 'Samot, oerang
28 Haror; Heles, oerang Pelon; 'Ira poetra
Ikes, oerang Tĕkoa; Abiëser, oerang
29 Anatot; 'Sibĕkai, oerang Hoesa; Ilai,
30 oerang Ahoah; 'Maharai, oerang Nĕ-
topa; Heled poetra Baäna, oerang Nĕ-
31 topa; 'Itai poetra Ribai, ti Giba, nagara
oerang Binyamin; Bĕnaja, oerang Pi-
32 raton; 'Hoerai, ti waloengan Gaäs; Abiël,
33 oerang Arba; 'Asmawet, oerang Baha-
34 roem; Eljahba, oerang Saälbon; 'poetra
Hasem, oerang Gison; Jonatan poetra
35 Sage, oerang Harar; 'Ahiam poetra Sa-
kar, oerang Harar; Elipal poetra Oer;

36 'Heper oerang Měkera; Ahia, oerang
37 Pelon; 'Hesro, oerang Karmel; Naärai
38 poetra Esbai; 'Joël, saderek Natan; Mib-
39 har poetra Hagri; 'Selek, oerang Amon;
Nahrai, oerang Berot, toekang mawa
40 pakarang Joab poetra Sĕroeja teja; 'Ira,
41 oerang Jeter; Gareb, oerang Jeter; 'Oeria,
42 oerang Het; Sabad poetra Ahlai; 'Adina
poetra Sisa, oerang Roebin, loeloegoe
oerang Roebin, sarta tiloe poeloeh ba-
43 toerna; 'Hanan poetra Maäka, djeung
44 Josapat, oerang Meten; 'Oesia, oerang
Astĕra; Sama djeung Jĕhiël, pada poetra
45 Hotam, oerang Aroër; 'Jĕdiaël poetra
Simri, djeung Joha saderekna, oerang
46 Tis; 'Eliël, oerang Mahawim; Jĕribai
djeung Josawia, pada poetra Elnaäm;
Jitma, oerang Moab; Eliël, Obed djeung
Jaäsiël, oerang Mĕsobaja. *a* 2 Sam. 23 : 24.

## PASAL 12.

Sarta ijeu noe daratang ka Dawoed [a]
ka Siklag, keur andjeunna masih noe-
toep pribadi tina sabab Saoel poetra
Kis teja; ari eta teh pada kaäsoep djalma
2 prawira, noe ngabantoe pĕrang. 'Pada
njikĕp gondewa, toer barisaeun nga-
loengkeun batoe koe katoehoe boh koe
kentja, djeung mĕsatkeun djamparing
tina gondewa; kaäsoep koelawarga Sa-
3 oel, pada kaom Binyamin. 'Loeloegoena
Ahiëser; aja deui Joas, pada poetra
Sĕmaä, oerang Giba; sarta Jĕsiël djeung
Pelet, pada poetra Asmawet; djeung
Bĕraka, sarta Jehoe, oerang Anatot;
4 'djeung Jismaja, oerang Gibon, djalma
prawira di noe tiloe poeloeh, sarta njang-
king noe tiloe poeloeh; djeung Jĕrmia,
Jahasiël, Johanan, sarta Josabad, oerang
5 Gĕdera; 'Eloesai, Jĕrimot, Balja, Sĕ-
marja, djeung Sĕpatya, oerang Haroep;
6 'Elkana, Jisia, Asarel, Joëser djeung Ja-
7 sobam, anoe pada oerang Korah; 'sarta
Joëla djeung Sĕbadya, pada poetra Jĕ-
roham, ti Gĕdor. *a* 1 Sam. 27 : 6.
8 Aja deui noe misahkeun maneh ti
oerang Gad, mĕndakan Dawoed kana
[a] benteng di tĕgal lĕga, djalma garagah-
pĕrkosa, estoe pradjoerit, toetoer kana
pĕrang, mĕtakeun kĕpĕng djeung toem-
bak; ari beungeutna djeg beungeut singa,
djeung sapĕrti mĕntjĕk di goenoeng-
9 goenoeng kĕntjĕngna. 'Eser noe djadi
loeloegoe; Obadya noe kadoewa; Eliab
10 noe katiloe; 'Mismana noe kaopat; Jĕr-
11 mia noe kalima; 'Atai noe kagĕnĕp;
12 Eliël noe katoedjoeh; 'Johanan noe ka-
13 dalapan; Elsabad noe kasalapan; 'Jĕrmia
noe kasapoeloeh; Makbanai noe kasa-
14 wĕlas. 'Nja eta teh kaäsoep oerang Gad,
sarta pada djadi loeloegoe balad; sahidji
noe leutik ngalawan saratoes, noe gĕde
15 mah ngalawan sareboe. 'Eta teh hidji
waktoe mareuntas tji Jordan dina boelan
noe kahidji, [b] keur tjaina leber dina
sawahanganana, bari seg djalma eusi
lĕbak dibariratkeun ka wetan sarta ka
koelon. *a* 1 Sam. 22 : 4. *b* Jos. 3 : 15.
16 Sarta daratang deui noe kaäsoep oe-
rang Binyamin djeung Joeda, kana ben-
17 teng, ka Dawoed. 'Toeloej Dawoed ka
loewar, ngahareupan ka maranehanana;
pok ngalahir, kijeu lahirna ka darinja:
Oepama maraneh datang teh ka kami
nijat hade, sĕdja ngabantoe ka kami,
lĕbah kami teh ka maraneh tangtoe
hate satoenggal; sabalikna, oepama nijat
ngadaja, njerenkeun kami ka moesoeh
kami, [a] nadjan taja panganijaja dina
leungeun kami mah, moegi ditingal koe
Allah karoehoen oerang, sarta disiksa!
18 'Tidinja [b] Roh toemĕrap ka Amasai,
noe djadi loeloegoe noe tiloe poeloeh;
[pok oendjoekan]: Eh Dawoed! koering
sadaja kagoengan andjeun; sarĕng sĕdja
ngiring ka andjeun, eh poetra Isai! sing
salamĕt, sing salamĕt andjeun teh, sa-
rĕng sing salamĕt anoe ngabantoe ka
andjeun! karantĕn noe mitoeloeng ka
andjeun nja Allah andjeun. Toeloej koe
Dawoed eta pada ditarima, sarta didja-
dikeun loeloegoe barisan. *a* Aj. 16 : 17.
*b* Hak. 6 : 34.
19 Ari ti Mĕnase aja noe ngalolos ka
Dawoed, basa andjeunna soemping reu-
djeung oerang Pĕlisti, ngaroeroeg ka
Saoel, sĕdja pĕrang teja, tapi teu koengsi
ngabantoe ka darinja, [a] karana andjeunna
koe gĕgĕdoeg oerang Pĕlisti dititah moe-
lang, djalan tina pirĕmpoeg, omongna:
Meureun eta teh ngalolos ka Saoel djoe-
raganana, matak tiwas sirah oerang.
20 'Ari keur di djalan ka Siklag, heug nga-
lolos ka andjeunna ti Mĕnase teja: Ad-
nah, Josabad, Jĕdiael, Mikael, Josabad,
Elihoe djeung Silĕtai, pada djadi loe-
loegoe djalma bareboe-reboe di Mĕnase.
21 'Sarta eta teh pada ngabantoe ka

Dawoed ngaroeroeg ka rampog teja;
wantoe sakabeh garagah-pĕrkosa, sarta
22 pada djadi kapala dina balad. 'Karana
mangsa eta oenggal-oenggal poë aja noe
daratang ka Dawoed, sĕdja ngabantoe
ka andjeunna; moenggah wadya-balad
gĕde, sasat wadya-balad Allah. 1 Sam. 29:4.
23 Sarta ijeu teh bilanganana loeloegoe,
noe sadija kana pĕrang, [a] noe daratang
ka Dawoed ka Hebron, sĕdja ngingĕr-
keun karadjaän Saoel ka andjeunna teja,
24 noeroetkeun timbalan Pangeran. 'Oe-
rang Joeda, noe marawa kĕpĕng djeung
toembak, gĕnĕp reboe dalapan ratoes
25 noe sadija kana pĕrang. 'Ti oerang Si-
mon, noe garagah-pĕrkosa, toetoer kana
26 pĕrang, toedjoeh reboe saratoes. 'Ti oe-
rang Lewi opat reboe gĕnĕp ratoes.
27 'Djeung Jojada djadi gĕgĕdoeg bangsa
Haroen; batoerna tiloe reboe toedjoeh
28 ratoes. 'Sarta [b] Sadok, djalma ngora,
nja gagah-pĕrkosa, reudjeung ahli ra-
29 mana, doewa likoer kapala. 'Ari ti oe-
rang Binyamin, koelawarga Saoel, tiloe
reboe; karana tĕpi ka dinja anoe loba
mah kaom eta masih tĕtĕp ngesto ka
30 bangsa Saoel. 'Ari ti oerang Epraim
doewa laksa dalapan ratoes, garagah-
pĕrkosa, nja djalma salohor di anak-
31 poetoe karoehoenna. 'Ari ti noe satĕngah
kaom Mĕnase salaksa dalapan reboe,
noe disarĕboet ngaran-ngaranna, baris
leumpang, pikeun Dawoed didjadikeun
32 radja. 'Ari ti oerang Isaskar datang noe
tĕrang nganjarahokeun dina mangsa-
mangsa, nganjahokeun anoe pilampa-
heun Israil; doewa ratoes loeloegoena,
sarta sakabeh batoer-batoerna noeroet-
33 keun parentahna. 'Ti Sĕboeloen, anoe
mandjing balad, bisa tata-baris, make
saroepaning parabot pĕrang, lima laksa
djalma; bisa beberes sarta teu midoewa
34 pikir. 'Ari ti Naptali sareboe kapala,
sarta batoerna tiloe laksa toedjoeh reboe,
pada make kĕpĕng djeung toembak.
35 'Ari ti oerang Dan, anoe bisa tata-baris,
doewa laksa dalapan reboe gĕnĕp ratoes.
36 'Ari ti Aser, anoe mandjing balad, bisa
37 tata-baris, opat laksa. 'Djeung deui ti
peuntaseun tji Jordan, ti oerang Roebin,
oerang Gad, sarta ti noe satĕngah kaom
Mĕnase teja, sakĕti doewa laksa djalma,
make saroepaning parabot balad pĕrang.

*a* p. 11:1. *b* 2 Sam. 15:24.

38 Eta kabeh pradjoerit bisa mereskeun
baris, daratangna ka Hebron kalawan
hate soehoed, sĕdjana Dawoed didjadi-
keun radja, njangking sabangsa Israil.
Malah oerang Israil noe salijan ti eta
ge kabeh sahate, sĕdjana Dawoed di-
39 djadikeun radja. 'Ari pangajana di dinja,
di Dawoed, meunang tiloe poë, pada
dahar-leueut, wantoe disadijaän koe doe-
40 loer-doeloerna. 'Samalah anoe rada deu-
keut ka darinja, sĕmĕt Isaskar, Sĕboe-
loen djeung Naptali, pada nganteuran
kadaharan, dimoewatkeun kana kalde,
kana onta, kana bigal djeung kana sapi,
nja kadaharan sipat tipoeng, goeroen-
toel boewah kondang djeung ranggeujan
kismis, tji-anggoer djeung minjak, kitoe
deui sapi djeung domba, loba katjida,
wantoe-wantoe keur kaboengahan di
Israil.

## PASAL 13.

Tidinja [a] Dawoed rĕrĕmpagan djeung
para kapala noe njĕkĕl sareboe sarta
noe njĕkĕl saratoes, nja eta djeung sa-
2 koer gĕgĕdoeg. 'Sarta Dawoed ngalahir
ka sapakoempoelan Israil: Oepama ma-
raneh rĕmpoeg, sarta idin ti Pangeran,
Allah oerang, hajoe, oerang nitahan ka
mana-mĕndi, ka doeloer-doeloer oerang,
anoe tinggal di sakabeh tanah Israil,
sarta djeung ka para panghoeloe djeung
ahli-ahli Lewi, di nagara-nagarana [b] noe
sampalanan, sina karoempoel ka oerang.
3 'Geus kitoe oerang, hajoe, mindahkeun
ka oerang eta pĕti Allah oerang teja;
karana keur djaman Saoel koe oerang
4 teu ditejang-tejang. 'Ari wangsoelan sa-
pakoempoelan kabeh, sĕdja pisan mi-
lampah kitoe; karana pibĕnĕreun eta
pĕrkara koe rarasaän sakabeh djalma.
5 'Seug Dawoed ngoempoelkeun sabangsa
Israil, [c] ti sĕmĕt tji Sihor, tanah Mĕ-
sir, tĕpi ka datang ka Hamat; sĕdja
ngala pĕti Allah teja ti Kirjat-Jarim.
6 'Bral Dawoed angkat djeung sakabeh
oerang Israil ka Baäla, nja eta ka
Kirjat-Jarim, bilangan Joeda, kĕrsana
nginditkeun ti dinja eta pĕti Allah,
tĕgĕs Pangeran, noe linggih dina moe-
karabin, ĕnggon njambat kana Pa-
7 djĕnĕngan. 'Seug pĕti Allah teh di-
toempangkeun kana padati weuteuh,
dibawa ti djĕro imah Abinadab teja;

sarta Oesa djeung Ahio noe nganteur-
8 keun eta padati. 'Dĕmi Dawoed barĕng
sakabeh oerang Israil pada raramean
pajoeneun Allah sakoewat-koewat, sarta
make poepoedjian, djeung make katjapi,
tjĕlĕmpoeng, tĕrĕbang, tjetjempres sarta
9 tarompet. 'Barang darongkap ka pangi-
rikan Kidon, pek Oesa njodorkeun leu-
ngeun, dek njĕkĕlan eta pĕti; karana
10 sapina laboeh. 'Seug Pangeran djadi
bĕndoe ka Oesa, sarta digĕboeg, sape-
dah njodorkeun leungeunna kana pĕti;
hos paeh di dinja pajoeneun Allah.
11 'Toeloej Dawoed ngangrĕs, doemeh Oesa
teh koe Pangeran disambĕr wani beu-
lah; sarta eta ĕnggon koe andjeunna
disĕboetkeun Peres-Oesa, tĕpi ka mangsa
12 ajeuna. 'Djeung Dawoed sijeuneun koe
Allah dina poë eta; ari lahirna: Koe-
maha kami nja pingadatangkeuneunana
13 eta pĕti Allah teh ka kami? 'Sarta teu
toeloes Dawoed ngalihkeun pĕti teh ka
andjeunna, ka dajeuh Dawoed; seug
bae koe andjeunna ditoenda ka imah
14 Obed-Edom, oerang Gat. 'Toeloej pĕti
Allah teh ngĕnggon di imah Obed-Edom,
di djĕro imahna, meunang tiloe boelan;
sarta Pangeran ngabĕrkahan ka imah
Obed-Edom djeung ka sakabeh boboga-
anana. *a* 2 Sam. 6. *b* 4 Moesa 35:2, 3. *c* Jos. 13:3.

## PASAL 14.

Tidinja [a] Hiram, radja Tiroes, miwa-
rangan djalma ka Dawoed, sarta ngin-
toenkeun kai poetri, djeung taroekang
tembok, sarta taroekang kai, baris nji-
jeun hidji gĕdong linggihaneun andjeun-
2 na. 'Sarta koe Dawoed geus kahartos,
jen andjeunna koe Pangeran ditĕtĕp-
keun djadi radja, njangking Israil; da
karadjaänana koe Pangeran didjoeng-
djoengkeun poendjoel pisan, koe karana
Israil oematna. *a* 2 Sam. 5:11.
3 Djeung Dawoed kagoengan deui geu-
reuha di Jĕroesalem, sarta Dawoed poe-
4 poetra deui istri-pamĕgĕt. 'Nja ijeu [a]
djĕnĕngan poetra, beunang andjeunna
di Jĕroesalem: Samoea, Sobab, Natan
5 djeung Soeleman; 'Ibhar, Elisoea djeung
6 Elipelet; 'Noga, Nepeg djeung Japia;
7 'Elisama, Beljada sarta Elipelet.
*a* 2 Sam. 5:14.
8 [a] Barang oerang Pĕlisti geus ngada-
renge bedja, jen Dawoed dilisahan di-
djĕnĕngkeun radja, njangking sabangsa
Israil, toeloej sakabeh oerang Pĕlisti
moeroeboel, dek manggihan Dawoed.
Ari Dawoed geus meunang warta, toe-
9 loej boedal ka hareupeunana. 'Ana geus
daratang oerang Pĕlisti teh, wani ma-
10 jakpak di lĕbak Rĕpaim. 'Tidinja Da-
woed naros ka Allah, kijeu pihatoerna:
Sae simkoering indit, mĕrangan ka
oerang Pĕlisti? sarĕng bade koe andjeun
dipaparinkeun ka leungeun simkoering?
Ari timbalan Pangeran ka andjeunna:
Seg bae indit; koe kami tangtoe dise-
11 lehkeun ka leungeun maneh. 'Ana geus
daratang ka Baäl-Pĕrasim, pek koe Da-
woed disabĕtan di dinja. Pok Dawoed
ngalahir: Moesoeh kami koe Allah di-
bĕdahkeun lantaran leungeun kami, sa-
pĕrti bĕdah tjai; kitoe noe matak eta
ĕnggon koe sadaja dingaranan Baäl-
12 Pĕrasim. 'Ari koe oerang Pĕlisti aälla-
hanana ditaringgalkeun di dinja; seug
Dawoed maparin parentah, [b] toeloej
eta pada didoeroek koe seuneu.
*a* 2 Sam. 5:17. *b* 5 Moesa 7:25.
13 Tidinja oerang Pĕlisti daratang deui,
14 wani majakpak deui di lĕbak eta. 'Toe-
loej Dawoed naros deui ka Allah; ari
timbalan Allah ka andjeunna: Maneh
oelah madjoe toekangeunana; nja koe-
doe dikoerilingan ti anggangna, sing
ngadatangan ka darinja ti pĕlĕbah tang-
15 kal baka teja. 'Ari geus kitoe, samangsa
maneh ngadenge sora koekoeroesoekan
dina poetjoek-poetjoek tangkal baka
teh, didinja maneh geura madjoe pĕrang;
karana didinja Allah boedal ti heulaeun
maneh, kĕrsa ngagĕboeg ka pasanggra-
16 han oerang Pĕlisti. 'Prak Dawoed mi-
damĕl sakoemaha timbalan Allah ka
andjeunna teja; pek wadya-balad oerang
Pĕlisti disabĕtan ti sĕmĕt Gibon tĕpi
17 ka Geser. 'Sarta djĕnĕngan Dawoed
kamashoerkeun [a] ka sakabeh tanah,
djeung koe Pangeran dipaparin sakabeh
bangsa pada sarijeuneun koe Dawoed.
*a* 2 Sam. 7:9.

## PASAL 15.

Tidinja Dawoed [a] ngadamĕl gĕdong
pikeun andjeunna di djĕro dajeuh
Dawoed, sarta njawisan piĕnggoneun
pĕti Allah teja, bari masangkeun himah
2 pikeun eta. 'Mangsa eta Dawoed nga-
lahir: Taja noe meunang ngagotong pĕti

Allah teja, kadjaba ti ahli Lewi; ka-
rana nja eta noe geus dipilih koe Pa-
ngeran, dikĕrsakeun ngagotong eta pĕti
Allah, djeung ngabakti ka andjeunna
3 salalanggĕngna. 'Sarta Dawoed [b] ngoem-
poelkeun sabangsa Israil ka Jĕroesalem,
kĕrsana nginditkeun eta pĕti Pangeran
ka piĕnggoneunana, beunang andjeunna
4 njawiskeun pikeun eta teja. 'Toer Da-
woed ngoempoelkeun anak-poetoe Ha-
5 roen djeung ahli-ahli Lewi: 'ti anak-poetoe
Kahat teja, Oeriël kapalana, djeung sa-
derek-saderekna, saratoes doewa poe-
6 loeh. 'Ti anak-poetoe Mĕrari teja, Asaja
kapalana, djeung saderek-saderekna, doe-
7 wa ratoes doewa poeloeh. 'Ti anak-poe-
toe Gersom teja, Joël kapalana, djeung
saderek-saderekna, saratoes tiloe poeloeh.
8 'Ti anak-poetoe Elisapan teja, Sĕmaja ka-
palana, djeung saderek-saderekna, doewa
9 ratoes. 'Ti anak-poetoe Hebron teja,
Eliël kapalana, djeung saderek-saderek-
10 na, dalapan poeloeh. 'Ti anak-poetoe
Oesiël teja, Aminadab kapalana, djeung
saderek-saderekna, saratoes doewa wĕ-
11 las. 'Toeloej Dawoed njaoer [c] Sadok
djeung Abjatar, noe djarĕnĕng pang-
hoeloe, kitoe deui ahli Lewi, nja eta
Oeriël, Asaja djeung Joël, Sĕmaja djeung
12 Eliël, sarta Aminadab teja, 'seug pada
dilahiran kijeu: Sampejan pada djadi
loeloegoe ahli karoehoen oerang Lewi;
[d] geura pada njoetjikeun diri, nja sam-
pejan djeung doeloer-doeloer sampejan,
baris nginditkeun pĕti Pangeran, Allah
Israil teja, ka noe beunang kami nja-
13 wiskeun pikeun eta. 'Karana tadina lain
koe sampejan, [e] noe matak Pangeran,
Allah oerang, njambĕr ka diri oerang
teja; sapedah oerang ngadeuheusan teh
ka andjeunna teu noeroetkeun hoe-
14 koemna. 'Prak para panghoeloe djeung
ahli-ahli Lewi pada njoetjikeun diri,
baris nginditkeun pĕti Pangeran, Allah
15 Israil teja. 'Toeloej anak-poetoe ahli
Lewi teh pada ngagotong eta pĕti Allah
dina taktakna, make rantjatananana, [f]
sakoemaha dawoehan Moesa, noeroet-
16 keun pangandika Pangeran. 'Djeung Da-
woed marentah ka para kapala ahli
Lewi, koedoe ngadĕgkeun saderek-sade-
rekna, noe djaradi ahli njanji, make
tatabeuhan, tjĕlĕmpoeng, katjapi djeung
tjetjempres, ditabeuhna masing haroes,
sarta dibarĕngan njowara tarik, matak
17 djadi kaboengahan. 'Prak ahli Lewi teh
ngadĕgkeun [g] Heman poetra Joël; sarta
ti lĕbah saderekna ngadĕgkeun Asap
poetra Berekja; djeung ti lĕbah anak-
poetoe Mĕrari, saderekna keneh, ngadĕg-
18 keun Etan poetra Koesaja; 'direudjeu-
ngan koe saderek-saderekna panta kadoe-
wa, nja eta Djakaria, Ben, Jaäsiël, Sĕmira-
mot, Jehiël, Oeni, Eliab, Bĕnaja, Maäseja,
Matitya, Elipĕlehoe, Mikneja, Obed-Edom
djeung Jiël, noe djaradi toenggoe lawang.
19 'Dĕmi eta ahli njanji, Heman, Asap djeung
Etan teja, pada make tjetjempres tam-
20 baga, soepaja sina haroes; 'ari Dja-
karia, Asiël, Sĕmiramot, Jĕhiël, Oeni,
Eliab, Maäseja djeung Bĕnaja teja pada
21 make tjĕlĕmpoeng, sora leutik; 'sarta
ari Matitya, Elipĕlehoe, Mikneja, Obed-
Edom, Jiël djeung Asasia teja pada
make katjapi, sora gĕde, baris ngoko-
22 lotan. 'Djeung deui Kĕnanya, kapala
ahli Lewi, njĕkĕl hal njanji; nja eta
noe mapatahan hal njanji, sabab ngarti.
23 'Sarta Berekja djeung Elkana djaradi
24 toenggoe lawang kana pĕti. 'Dĕmi Sĕ-
banya, Josapat, Nĕtanel, Amasai, Dja-
karia, Bĕnaja djeung Eliëser, noe djara-
di panghoeloe, pada nijoep tarompet ti
heulaeun pĕti Allah; sarta [h] Obed-Edom
djeung Jĕhia djaradi toenggoe lawang
kana pĕti.

*a* 2 Sam. 5:11; 7:2. *b* p. 13:5. *c* 2 Sam. 15:29. *d* Jos. 3:5. *e* p. 13:10, 11. *f* 2 Moesa 25:14; 4 Moesa 4:15; 7:9. *g* p. 6:33, 39, 44. *h* 2 Sam. 6:10.

25 Ari geus kitoe [a] Dawoed angkat, di-
iring koe para kokolot Israil sarta koe
para kapala noe njĕkĕl sareboe, kĕrsa
nginditkeun deui eta pĕti pĕrdjangdjian
Pangeran ti imah Obed-Edom teja,
26 nganggo kaboengahan. 'Ari geus kitoe,
sarehing aja pitoeloeng Allah ka ahli
Lewi, noe ngagotong pĕti pĕrdjangdjian
Pangeran teh, noe matak eta seg ngoer-
bankeun toedjoeh sapi ngora lalaki
27 djeung toedjoeh domba. 'Ari Dawoed
teh nganggo haroedoem boëh katji; ki-
toe keneh sakabeh ahli Lewi, noe nga-
gotong eta pĕti, djeung sakoer ahli nja-
nji, sarta Kĕnanya, kapala njanji, noe
njĕkĕl ahli njanji teja; toer Dawoed
28 nganggo epod lawon bodas. 'Sarta
sabangsa Israil ngadjadjapkeun eta pĕti
pĕrdjangdjian Pangeran, make soesoe-
rakan, make sora sangkakala, make

tarompet djeung make tjetjempres, ditabeuhna masing haroes; make tjĕlĕm-
29 poeng reudjeung katjapi. 'Dĕmi geus
kitoe, barang pĕti pĕrdjangdjian Pangeran teh dongkap ka dajeuh Dawoed, eta
Mikal poetra Saoel teja mĕlong tina djandela, ningali radja Dawoed keur adjroeg-adjroegan djeung raramean; seug Mikal
teh tjoewa ka andjeunna di djĕro manahna. *a* 2 Sam. 6:12.

## PASAL 16.

Toeloej [a] pĕti Allah teh diasoepkeun, diteundeun di tĕngah-tĕngah himah,
beunang Dawoed masangkeun pikeun
eta; bari seug pada ngahatoerkeun koerban doeroekan djeung koerban panarima
2 ka pajoeneun Allah. 'Saparantos Dawoed
ngoerbankeun eta koerban doeroekan
djeung koerban panarima teh, seug andjeunna ngabĕrkahan ka djalma-djalma,
3 njĕbat padjĕnĕngan Pangeran. 'Sarta andjeunna ngabagi ka sakabeh oerang Israil, lalaki djeung awewe, ka hidji-hidji
djalma roti sasiki djeung laoek sakeureut, sarta kismis sagoeroentoel.
*a* 2 Sam. 6:17.
4 Djeung [a] Dawoed ngabakoekeun ahli
Lewi sawareh, ngabakti di hareupeun
pĕti Pangeran, sarta pikeun ngamoeljakeun, pikeun nganoehoenkeun, djeung
pikeun moedji ka Pangeran, Allah Israil.
5 'Asap noe djadi loeloegoe, ari noe kadoewana Djakaria; aja deui Jiël, Sĕmiramot, Jĕhiël, Matitya, Eliab, Bĕnaja, Obed-Edom djeung Jiël, parabotna tjĕlĕmpoeng djeung katjapi; ari Asap make
tjetjempres, ditabeuhna masing haroes;
6 'sarta Bĕnaja djeung Jĕhasiël, noe djaradi panghoeloe, make tarompet teu
pĕtot-pĕtot di hareupeun pĕti pĕrdjangdjian Allah. *a* p. 23:27, 30.
7 Dina poë eta, harita Dawoed awitna
nangtoskeun nganoehoenkeun ka Pangeran, koe lantaran Asap djeung saderek-saderekna:
8 [a] Geura halatoer noehoen ka Pangeran; geura njarĕboetkeun padjĕnĕngananana, oetarakeun dadamĕlanana ka sa-
9 gala bangsa! 'Geura njaranji ka andjeunna, geura maroedji ka andjeunna,
10 tjaritakeun sakabeh moedjidjatna! 'Koedoe maroedji maneh tina hal padjĕnĕngananana noe soetji; hate djalma noe ne-
11 jangan Pangeran masing boengah. 'Koedoe pada nanjakeun Pangeran djeung kabĕdasananana, koedoe narejangan pameun-
12 teuna teu pĕtot-pĕtot. 'Koedoe ngaringĕtkeun moedjidjatna, anoe kenging
andjeunna ngadamĕl, tandana reudjeung
13 hoekoeman lambena; 'eh toeroenan Israil, abdina! eh anak-poetoe Jakoeb, kapilihna! *a* Djab. 105.
14 Andjeunna, Pangeran, nja Allah oerang; hoekoemananana aja di sakoeriling
15 boemi. 'Koedoe salalanggĕngna ngaringĕtkeun pĕrdjangdjiananana, nja pangandika noe ditimbalkeun pikeun sareboe
16 toeroenan; 'anoe kenging andjeunna
ngadamĕl ka Ibrahim, reudjeung soem-
17 pahna ka Ishak teja. 'Sarta ditangtoskeun ka Jakoeb, baris pikoekoeh; nja
djadi pĕrdjangdjian langgĕng ka Israil.
18 'Lahirna: Kami ka maneh rek maparin
tanah Kanaän, djadi bagian milik maraneh.
19 Harita maraneh teu sabaraha rejana;
saeutik keneh, toer ngoembara di dinja;
20 'sarta idĕr-idĕran ti bangsa ka bangsa
deui, djeung ti karadjaän ka bangsa se-
21 djen. 'Taja pisan djalma noe koe andjeunna diidinan nganijaja ka darinja;
malah reja radja noe disiksa koe karna
22 maranehananana; '[Timbalananana:] Anoe
beunang kami ngaminjakan oelah dikijeu-kijeu, sarta ka nabi-nabi kami oelah
marigawe goreng!
23 [a] Eh saboemi kabeh! geura njaranji ka
Pangeran; baredjakeun kasalamĕtananana
24 tijap-tijap poë! 'Geura pada njaritakeun
kamoeljaänanana ka sagala oerang kapir,
moedjidjat-moedjidjatna ka sakabehna
bangsa. *a* Djab. 96.
25 Karana Pangeran langkoeng agoeng,
sarta poedjieun liwat saking; andjeunna
noe matak sijeun loehoereun sakabeh
26 noe dipiallah. 'Karana sakabeh noe dipiallah koe bangsa-bangsa teh aällahan
bae; dĕmi Pangeran noe ngadamĕl langit.
27 'Kaägoengan djeung kamoeljaän aja di
pajoeneunana; kabĕdasan djeung kasoekaän aja di ĕnggonna linggih.
28 Halatoerkeun ka Pangeran, eh sagala
kaom bangsa-bangsa! halatoerkeun ka
Pangeran kahormatan djeung kabĕdasan.
29 'Halatoerkeun ka Pangeran kahormatan
padjĕnĕngananana; geura njaranggakeun
bakti, bari pada ngadeuheus ka pajoe-

neunana; geura njarĕmbah ka Pange-
30 ran make pamidangan soetji! 'Eh sa-
boemi kabeh! sing goemĕtĕr di pajoe-
neunana. Malah djagat teh pipageuheun,
moal ojag-ojag.
31 Langit teh masing boengah, sarta
boemi teh masing gĕrah; djeung koedoe
pada bebedja ka oerang kapir kijeu: Pa-
32 ngeran djoemĕnĕng Radja. 'Laoet teh
sing ngagoeroeh djeung saeusi-eusina;
tĕgal sing soeka-soeka djeung sakoer noe
33 naroempang. 'Harita kakaian leuweung
teh bakal sĕsĕnggakan pajoeneun Pange-
ran; karana soemping, bade ngahoekoe-
man boemi.
34 [a] Geura halatoer noehoen ka Pange-
ran; sabab moerah, sabab langgĕng ka-
35 asihanana.'Djeung koedoe aroendjoekan:
Noen, Allahing kasalamĕtan koering sa-
daja! moegi-moegi njalamĕtkeun ka koe-
ring; sarĕng moegi koering dikoempoel-
keun, nja moegi pada dileupaskeun ti
lĕbah oerang kapir, soepaja koering pada
hatoer noehoen ka padjĕnĕngan andjeun
noe soetji, soepaja koering pada ajeuh-
ajeuhan koe poedjian andjeun.

*a* Djab. 106:1, 47, 48.

36 [a] Sagala poedji ka Pangeran, Allah
Israil, ti kalanggĕngan dongkap ka ka-
langgĕngan deui! Pok djalma sakabeh
pada njĕboet: Amin! sarta maroedji ka
Pangeran. *a* Djab. 41:14.
37 Ari koe Dawoed eta Asap djeung sade-
rek-saderekna ditinggalkeun di dinja, di
hareupeun pĕti pĕrdjangdjian Pangeran,
baris ngabakti di hareupeun eta pĕti
salalawasna, sabakoe-bakoena dina oeng-
38 gal-oenggal poë; 'kitoe deui Obed-Edom
djeung saderek-saderekna, gĕnĕp poe-
loeh dalapan djalma; ari Obed-Edom
poetra Jĕdoetoen, reudjeung Hosa, pada
39 djadi toenggoe lawang; 'sarta panghoe-
loe Sadok, djeung saderek-saderekna,
nja eta para panghoeloe, ditinggalkeun
di hareupeun balandongan Pangeran, [a]
40 di ĕnggon loehoer, anoe di Gibon, 'baris
ngoerbankeun ka Pangeran koerban doe-
roekan dina altar koerban doeroekan, teu
pĕtot-pĕtot isoek djeung sore, noeroet-
keun saniskara noe kaoengĕlkeun dina
toret Pangeran, anoe ditimbalkeun ka
41 Israil teja; 'sarta direudjeungan Heman
djeung Jĕdoetoen, sarta noe beunang
milih salijan ti eta, noe disarĕboet nga-
ran-ngaranna, baris nganoehoenkeun ka
Pangeran, sabab langgĕng kaäsihanana.
42 'Djadi eta teh direudjeungan Heman
djeung Jĕdoetoen, make tarompet djeung
tjetjempres, ditabeuhna masing haroes,
sarta tatabeuhan Allah; dĕmi poetra
Jĕdoetoen mah bakoe kana lawang.
43 'Toeloej sakabeh djalma pada moelang
saimah-saimahna; [b] ari Dawoed kitoe
deui moelih, kĕrsa ngabĕrkahan ka sa-
eusi-boemina. *a* p. 22:29. *b* 2 Sam. 6:19, 20.

## PASAL 17.

Ari geus kitoe, [a] mangsa Dawoed ling-
gih di djĕro gĕdongna, pok Dawoed
ngalahir ka nabi Natan: Tah, kaoela
tjalik dina gĕdong kai poetri, dĕmi pĕti
pĕrdjangdjian Pangeran mah handapeun
2 koelamboe bae. 'Pihatoer Natan ka Da-
woed: Sadajana noe dina manah an-
djeun, soemangga pidamĕl; karantĕn
3 Allah noe njarĕngan ka andjeun. 'Dĕmi
geus kitoe, dina peuting harita seug aja
pangandika Allah ka Natan, kijeu pa-
4 ngandikana: 'Geura bral, popojankeun
ka Dawoed, abdi kami: Kijeu timbalan
Pangeran: Montong maneh ka kami
mangnjijeunkeun gĕdong baris linggih.
5 'Mapan kami hanteu linggih dina gĕdong
ti poëan kami nginditkeun Israil teja
tĕpi ka poë ajeuna; ari tata kami teh
ti himah ka himah deui, sarta ti balan-
6 dongan [ka balandongan deui]. 'Sapan-
djang kami idĕr-idĕran djeung sabangsa
Israil teh, naha kami aja pangandika
sakĕtjap ka salah-sahidji hakim Israil,
noe koe kami dipiwarang ngangon oemat
kami teja, pangandika kijeu: Koe naon
kami koe maraneh teu dipangnjijeunkeun
7 gĕdong kai poetri? 'Mana ajeuna maneh
koedoe kijeu nja mopojan ka abdi kami
Dawoed: Kijeu timbalan Pangeran sa-
wadya-balad: Maneh koe kami geus
ditjokot ti pangangonan, ti toekangeun
domba, soepaja djadi gĕgĕdoeg, njĕkĕl
8 oemat kami Israil; 'sarta kami geus nja-
rĕngan ka maneh ka mana bae maneh
nja leumpang, djeung sakabeh moesoeh
maneh koe kami geus dibasmi ti hareu-
peun maneh; toer maneh koe kami geus
dipangdamĕlkeun ngaran, sapĕrti ngaran
9 djalma galĕde di boemi. 'Djeung deui
kami geus njadangkeun ĕnggon pikeun
oemat kami Israil, seug eta teh koe

kami dipĕlak, sina matoeh dina pĕrnah-
na, oelah koemĕlab-koemĕlab deui, sarta
oelah diheureujan deui koe djalma go-
10 reng, tjara baheula-bihari, 'djeung sa-
pĕrti tina djaman kami ngĕrsakeun aja
hakim, njĕkĕl oemat kami Israil teja.
Toer sakabeh moesoeh maneh koe kami
geus ditoendoekkeun. Malah kami ka
maneh maparin njaho, eta maneh koe
Pangeran rek dipangdamĕlkeun imah.
11 'Mĕngke, dimana geus djĕdjĕg oemoer
maneh, sarta maneh geus ijang ka ka-
roehoen maneh, eta kami rek ngadĕg-
keun toeroenan maneh pandeurieun ma-
neh, anoe kaäsoep anak maneh, sarta
12 rek nĕtĕpkeun karadjaänana. 'Nja eta [b]
noe bakal njijeun gĕdong pikeun kami,
sarta korsina koe kami rek disina tĕtĕp
13 salalanggĕngna. 'Kami noe bakal pira-
maeunana, ari eta bakal poetra kami;
sarta kaäsihan kami koe kami moal
dipĕgatkeun ka manehanana, sapĕrti
dipĕgatkeunana koe kami ka noe djĕ-
14 nĕng saheulaeun maneh teja. 'Satĕgĕsna
eta teh koe kami rek ditĕtĕpkeun di
gĕdong kami djeung dina karadjaän ka-
mi salalanggĕngna, sarta korsina pipa-
15 geuheun salalanggĕngna. 'Toeloej Natan
hatoeran kitoe ka Dawoed, noeroetkeun
sadajana pangandika eta, sarta tĕroes
satitingalian noe tadi teja.

a 2 Sam. 7·
b p. 22:10; 28:6.

16 Tidinja [a] radja Dawoed lĕbĕt, seug
mando ka pajoeneun Pangeran, bari oen-
djoekan kijeu: Noen Pangeran Allah!
saha simkoering, sarĕng nahaon bangsa
simkoering, doemoegi simkoering koe an-
17 djeun didongkapkeun ka dijeu? 'Doepi
pĕrkawis kitoe koe andjeun dimanah
saeutik keneh, noen Allah! da andjeun
ngalahirkeun pĕrkawis bangsa abdi gam-
paran anoe tĕbih ka pajoenna, sarĕng
ningali ka abdi satata ka manoesa noe
18 loehoer, noen Pangeran Allah! 'Bade
oendjoekan naon deui Dawoed teh ka
andjeun, pĕrkawis hormat teja ka abdi
gamparan? da andjeun langkoeng oeni-
19 nga ka abdi gamparan. 'Noen Pangeran!
tina sabab abdi gamparan, sarĕng noe-
moetkeun manah andjeun, noe mawi
andjeun ngadamĕl eta saniskantĕn noe
aragoeng, pikeun ngawartakeun eta
20 saniskantĕn noe aragoeng teh. 'Noen Pa-
ngeran! taja noe nandingan ka andjeun,
sarĕng taja deui Allah djawi ti andjeun,
noemoetkeun saniskantĕn noe koe abdi
21 sadaja kakoeping. 'Sarĕng bangsa mana
di boemi anoe sapĕrtos oemat andjeun
Israil, anoe koe Allah disoempingan,
dileupaskeun didamĕl oemat andjeunna,
sarĕng kĕrsa ngamashoerkeun padjĕnĕ-
ngan andjeun margi pĕrkawis noe ara-
goeng, toer matak sijeun; nja ngadjong-
klokkeun bangsa-bangsa kapir ti hareu-
peun oemat andjeun, kenging andjeun
22 ngaleupaskeun ti Mĕsir teja? 'Sarĕng oe-
mat andjeun Israil koe andjeun dikĕr-
sakeun bade oemat kagoengan salalang-
gĕngna; toer andjeun, Pangeran! geus
23 djoemĕnĕng Allahna. 'Ari ajeuna, noen
Pangeran! eta pangandika, noe koe an-
djeun diandikakeun pĕrkawis diri abdi
sarĕng pĕrkawis bangsana teja, moegi-
moegi sina jaktos salalanggĕngna, sarĕng
moegi ngadamĕl sakoemaha pangandika
24 andjeun teja. 'Moegi-moegi sina jaktos,
kalajan padjĕnĕngan andjeun moegi di-
agoengkeun salalanggĕngna, sina pada
njarĕboet: Pangeran sawadya-balad, Al-
lah Israil, estoe djoemĕnĕng Allah Israil;
sarĕng bangsa Dawoed, abdi gamparan,
25 bade tĕtĕp di pajoeneun andjeun. 'Ka-
rantĕn andjeun, noen Allah simkoering!
geus ngebrehkeun ka diri abdi, kĕrsa
mangdamĕlkeun imah; kitoe noe mawi
abdi gamparan koemapoeroen nĕnĕda
26 ka pajoeneun andjeun. 'Ari ajeuna, noen
Pangeran! andjeun teja Allah, sarĕng
andjeun geus ngadjangdjikeun pĕrkawis
27 diri abdi eta kasaean noe bijeu. 'Djadi
ajeuna andjeun geus ngĕrsakeun nga-
bĕrkahan ka bangsa diri abdi, soepaja
tĕtĕp salalanggĕngna di pajoeneun an-
djeun; karantĕn andjeun, noen Pangeran!
anoe ngabĕrkahan, tinangtos kabĕrka-
han salalanggĕngna.

a 2 Sam. 7:18.

## PASAL 18.

Ari geus kitoe, [a] sanggeusna ti dinja toeloej Dawoed ngelehkeun oerang Pĕlisti, sarta pada ditoendoekkeun; ari nagara Gat djeung pilĕmboeranana koe andjeunna dirĕboet ti leungeun oerang Pĕlisti.

a 2 Sam. 8.

2 Djeung deui Dawoed ngelehkeun oe-
rang Moab; djadi oerang Moab teh pada
ngawoela ka Dawoed, njanggakeun pa-
ngabakti.

3 Kitoe deui Dawoed ngelehkeun Hadar-
Eser, radja Soba, ka tĕbeh Hamat, eu-
keur di djalan, sĕdja ngadĕgkeun ka-
4 wasana di tji Prat. 'Sarta balana aja
noe dibeunangkeun koe Dawoed, sare-
boe kareta, djeung toedjoeh reboe toe-
kang toempak koeda, sarta doewa laksa
djalma badarat; ari sakabeh koeda ka-
reta koe Dawoed dibadjegan, ngan nje-
sakeun baris saratoes kareta.
5 Tidinja datang oerang Sam ti Damsik,
sĕdja ngabantoe ka Hadar-Eser, radja
Soba teja; pek oerang Sam teh koe
Dawoed diĕlehkeun, doewa laksa doewa
6 reboe djalma noe kasamboet. 'Toeloej
Dawoed neundeun patrol di Sam, nja
eta di Damsik; djadi oerang Sam teh
pada ngawoela ka Dawoed, njanggakeun
pangabakti. Sarta Dawoed koe Pange-
ran disalamĕtkeun, ka mana bae ang-
7 katna. 'Djeung deui Dawoed njandak
kĕpĕng ĕmas, oeroet abdi Hadar-Eser
8 teja, ditjandakna ka Jĕroesalem. 'Sarta
ti Tibhat djeung ti Koen, nagara Hadar-
Eser, Dawoed njandak tambaga loba
katjida; nja eta noe koe Soeleman dida-
mĕl [a] lalaoetan tambaga, djeung pilar
noe doewa, sarta paparabotan tambaga
teja. *a* 1 Radj. 7 : 15, 23, 27.
9 Ari To-oe, radja Hamat, meunang be-
dja jen sakabeh balad Hadar-Eser, radja
10 Soba, koe Dawoed geus diĕlehkeun, 'toe-
loej ngadjoeroengkeun Hadoram poe-
trana ka radja Dawoed, sina naros ka
andjeunna salamĕt hanteuna, djeung
sina njanggakeun kawiloedjĕngan ka an-
djeunna, koe doemeh andjeunna mĕra-
ngan ka Hadar-Eser sarta datang ka
diĕlehkeun; karana Hadar-Eser teh sok
mĕrangan ka To-oe; sarta dibahanan sa-
roepaning barang sipat ĕmas, djeung
11 sipat perak, sarta sipat tambaga. 'Eta
oge koe radja Dawoed toeloej disoetji-
keun bade ka Pangeran, ditambahkeun
kana ĕmas-perak, beunang andjeunna
njandak ti sakabeh bangsa teja, nja eta
ti Edom, ti Moab, ti oerang Amon, ti
oerang Pĕlisti, sarta ti Amalek.
12 [a] Djeung deui Abisai poetra Sĕroeja
teja ngelehkeun oerang Edom di lĕbak
Oejah; salaksa dalapan reboe noe kasam-
13 boet. 'Toeloej andjeunna di tanah Edom
neundeun patrol; djadi sabangsa Edom
teh pada ngawoela ka Dawoed. Sarta
Dawoed koe Pangeran disalamĕtkeun
ka mana bae angkatna. *a* 2 Sam. 8 : 13.
14 Djadi Dawoed teh ngaradjaän ka sa-
bangsa Israil, sarta ngalampahkeun ka-
adilan djeung kabĕnĕran ka sakabeh
15 rahajatna. 'Ari Joab poetra Sĕroeja teja
njangking balad, sarta Josapat poetra
16 Ahiloed djadi papatih. 'Ari Sadok poetra
Ahitoeb, djeung Abimelek poetra Ab-
jatar, noe djaradi panghoeloe, sarta
17 Sawsa noe djadi mantri toelis. 'Djeung
deui Bĕnaja poetra Jojada njĕkĕl djoeroe
kĕtok djeung djoeroe loempat; sarta
poetra Dawoed noe pamĕgĕt pada djadi
loeloegoe gedengeun radja.

## PASAL 19.

Ari geus kitoe, [a] sanggeusna ti dinja
toeloej Nahas, radja oerang Amon,
maot, sarta poetrana noe ngaganti djadi
2 radja. 'Ngalahir Dawoed: Kami dek mi-
lampah kahemanan ka Hanoen poetra
Nahas, sabab ramana bareto milampah
kahemanan ka kami. Seug Dawoed mi-
warangan djalma, kĕrsa ngalilipoer ka
dinja tina katinggal koe ramana. Djol
abdi Dawoed teh daratang ka tanah
oerang Amon, ka Hanoen, pikeun nga-
3 lilipoer ka dinja. 'Pok kapala-kapala
oerang Amon aroendjoekan ka Hanoen:
Naha pangraos andjeun eta Dawoed, noe
mawi ngoetoesan ka andjeun anoe baris
ngalilipoer teh, dek ngahormat ka toe-
wang rama? Lĕrĕsna mah pangdaratang
eta abdina ka andjeun, pambrihna nga-
dongdon, karĕpna [nagara dek] dibalik,
4 estoe sĕdja lolongok tanah. 'Toeloej eta
abdi Dawoed koe Hanoen ditarangkĕp,
pek ditjoekoeran, djeung papakeanana
dikeureutan dina tĕngahna, sĕrĕk birit,
5 bari seug dileupaskeun. 'Bral maroelang.
Aja noe ngoeninga ka Dawoed hal eta
djalma; gantjang Dawoed miwarangan
anoe baris mapag ka darinja; karana
eta djalma pada wirangeun katjida. Ari
timbalan radja: Tjaritjing bae di Jĕriho,
tĕpi ka mandjangan deui godeg maraneh,
6 kakara maraneh moelang. 'Ana oerang
Amon geus tarĕgĕseun, jen dirina da-
tang ka dipikasĕngit koe Dawoed, seg
Hanoen djeung oerang Amon ngirim-
keun perak sareboe talenta, ngoelikeun
ka kareta djeung ka toekang toempak
koeda ti tanah Mesopotami, djeung ti

7 Sam-Maäka, sarta ti Soba. 'Anoe beu-
nang ngoelikeun teh tiloe laksa doewa
reboe kareta, sarta djeung radja Maäka
kalawan rahajatna; gantjangna dara-
tang, seg masanggrahan di hareupeun
nagara Medĕba; heug oerang Amon ka-
roempoel, bidjil ti nagara-nagarana, toe-
8 loej daratang, sĕdja pĕrang. 'Mangsa
Dawoed geus ngadangoe warta, gantjang
andjeunna miwarang Joab djeung sa-
balad kabeh, sakoer djalma prawira.
9 'Toeloej oerang Amon boedal, natakeun
baris di hareupeun lawang nagara; ari
radja-radja noe daratang teja, misah
10 ajana di tĕgal. 'Barang katingali koe
Joab, jen pĕrang teh njanghareup ka
andjeunna ti hareup sarta ti toekang,
toeloej mĕtingan ti sakabeh djalma ka-
pilih ti Israil, disanghareupkeun ka oe-
11 rang Sam; 'ari sesa bala diserenkeun
ka leungeun Abisai saderekna; seg eta
pada tata, njanghareup ka oerang Amon.
12 'Saoer Joab: Oepama oerang Sam bĕdas
ti batan kakang, koedoe adi noeloeng
ka kakang; sabalikna, oepama oerang
Amon bĕdas ti batan adi, kakang meu-
13 reun noeloeng ka adi. 'Sing tĕgĕr, sarta
oerang sing galĕde hate tina sabab bangsa
oerang djeung tina sabab nagara-nagara
Allah oerang; djeung Pangeran moegi
ngadamĕl sakoemaha pihadeëunana di
14 pajoeneun andjeunna. 'Toeloej Joab
djeung bala noe ngareudjeungan madjoe
ka hareupeun oerang Sam, pek mĕra-
ngan; boer eta teh kalaboer ti hareu-
15 peunana. 'Barang katendjo koe oerang
Amon, jen oerang Sam teh kaboer, seg
eta kitoe deui kalaboer ti hareupeun
Abisai saderekna, boes arasoep ka djĕro
nagara. Tidinja Joab dongkap deui ka
Jĕroesalem. *a* 2 Sam. 10.

16 Dĕmi mangsa oerang Sam geus tarĕ-
gĕseun, jen dirina kadeseh di hareupeun
Israil, toeloej ngoetoesan djalma, nga-
boedalkeun oerang Sam noe di peun-
taseun bangawan; sarta Sopak, kapala
balad Hadar-Eser, noe ti heulaeunana.
17 'Aja noe ngoeninga ka Dawoed; seug
Dawoed ngoempoelkeun sabala Israil
kabeh, bral meuntas tji Jordan, toeloej
dongkap ka darinja, sarta ngadĕg baris
adoe-hareupan. Ari Dawoed geus nata-
keun baris, disanghareupkeun ka oerang
Sam teja, dĕr eta teh mĕrangan ka
18 andjeunna. 'Toeloej oerang Sam teh
kaboer ti hareupeun Israil, sarta bala
Sam teh loba noe koe Dawoed dipae-
han, nja eta toedjoeh reboe kareta
djeung opat laksa djalma badarat; sa-
malah Sopak, kapala balad teja, dipae-
19 han. 'Barang sakoer noe ngawoela ka
Hadar-Eser geus tarĕgĕseun, jen dirina
kadeseh di hareupeun Israil, toeloej
pada ngahadean ka Dawoed, djeung
ngawoela ka andjeunna. Sarta oerang
Sam teu daekeun noeloeng deui ka
oerang Amon.

## PASAL 20.

Dĕmi [a] geus kitoe, mangsa ganti taoen,
keur oesoem radja-radja boedal, toe-
loej Joab ngiringkeun wadya-balad,
djeung ngaroeksakkeun tanah oerang
Amon; tidinja dongkap, seug ngĕpoeng
nagara Raba. Dĕmi Dawoed mah linggih
di Jĕroesalem. Geus kitoe [b] Joab ngeleh-
2 keun Raba, sarta ditoempoerkeun. 'Ari
makoeta radjana koe Dawoed ditjandak
tina sirahna, kapĕndak beuratna sata-
lenta ĕmas, sarta ditaretes koe intĕn
moelja; toeloej dianggo koe mastaka
Dawoed. Sarta andjeunna ngabidjilkeun
3 djarahan ti nagara loba katjida. 'Ari
djalma-djalma eusi nagara koe Dawoed
dika-loewarkeun, seug dipotong, njorang
ragadji, djeung garoe beusi, sarta kam-
pak. Kitoe bae lampah Dawoed ka saka-
beh nagara oerang Amon. Toeloej Da-
woed moelih ka Jĕroesalem, diiring koe
sabala kabeh. *a* 2 Sam. 11 : 1. *b* 2 Sam. 12 : 26.

4 Ari geus kitoe, [a] sanggeusna ti dinja
ngadĕg deui pĕrang djeung oerang Pĕ-
listi, di Geser. Harita Sibkai, oerang
Hoesa, maehan Sipai, kaäsoep anak Rapa,
sarta pada ditoendoekkeun. *a* 2 Sam. 21 : 18.

5 Geus kitoe pĕrang deui djeung oerang
Pĕlisti. Pek Elhanan poetra Jair maehan
Lahmi, doeloer Goljat, oerang Gat, noe
bahoe toembakna kawas pihanean.

6 Geus kitoe pĕrang deui di Gat. Aja
hidji djalma djangkoeng, sarta ramona
gĕnĕp-gĕnĕp, opat likoer rejana; eta ge
7 anak Rapa keneh. 'Nja eta ngahinakeun
ka Israil; pek dipaehan koe Jonatan poe-
8 tra Sima, noe saderek Dawoed teja. 'Eta
teh pada anak Rapa, di Gat; sarta pada
roeboeh koe panangan Dawoed djeung
koe leungeun abdi-abdina.

PASAL 21.

Tidinja [a] Setan indit, ngarah ka Israil;
seug ngangsonan Dawoed milang Is-
2 rail. 'Toeloej Dawoed marentah ka Joab
djeung ka para kapala bala: Maraneh
geura laleumpang, koedoe milang Israil,
ti sĕmĕt Berseba tĕpi ka Dan, sarta la-
porkeun ka kami, sangkan kami njaho
3 bilanganana. 'Ari pioendjoek Joab: Moe-
gi-moegi koe Pangeran saäjana oematna
diwoewoehan saratoes patikĕlaneun; na-
nging, goesti sang radja! eta sadajana
lain abdi salira goesti? koe naon noe
mawi goesti aja pamoendoet kitoe? koe
naon bade djadi matak kalĕpatan Israil?
4 'Dĕmi pilahir radja njilĕpkeun ka Joab.
Toeloej Joab ka loewar, bral ngidĕran
sabangsa Israil; geus kitoe dongkap
5 deui ka Jĕroesalem. 'Tidinja Joab ka
Dawoed njanggakeun bilangan lorisan
djalma-djalma; ari sabangsa Israil aja
sajoeta sakĕti djalma noe njikĕp pĕ-
dang, sarta oerang Joeda aja opat kĕti
toedjoeh laksa djalma noe njikĕp pĕ-
6 dang. 'Dĕmi Lewi djeung Binyamin mah
koe Joab teu diloris, teu tjampoer djeung
eta; karana Joab giroekeun ka eta tim-
balan radja.

*a* 2 Sam. 24.

7 Ari hal pĕrkara noe tadi goreng di
pajoeneun Pangeran; noe matak Pa-
8 ngeran ngagĕboeg ka Israil. 'Pok Da-
woed oendjoekan ka Allah: Abdi teh
langkoeng-langkoeng nja dosa, sarehna
migawe pĕrkawis kitoe; nanging ajeuna
moegi-moegi dileungitkeun eta kadora-
kaän abdi gamparan; karantĕn abdi teh
langkoeng-langkoeng nja teu poegoeh
9 lampah. 'Ladjĕng Pangeran ngandika
ka Gad, djoeroe pĕlĕng Dawoed, kijeu
10 pangandikana: 'Maneh geura leumpang,
bedjakeun ka Dawoed, kijeu nja pok:
Kijeu timbalan Pangeran: Maneh koe
kami ditawaran tiloe pĕrkara; pilih koe
maneh salah-sahidji, koe kami rek di-
11 damĕl ka maneh. 'Bral Gad teh nga-
deuheus ka Dawoed, sarta mihatoer ka
andjeunna: Kijeu timbalan Pangeran:
12 Maneh geura njokot mana karĕp: 'ha-
jang tiloe taoen patjĕklik, atawa kati-
wasan tiloe boelan koe moesoeh ma-
neh, tina kasoesoel koe pĕdang moe-
soeh, atawa tiloe poë pĕdang Pangeran,
nja eta pagĕboeg dina satanah, sarta
malaikat Pangeran ngaroeksak-roeksak-
keun di sawĕwĕngkĕran Israil? Ari ajeu-
na masing sae-sae, koemaha kaoela nja
pingawangsoeleun ka noe miwarang ka-
13 oela. 'Ari lahiran Dawoed ka Gad: Ka-
oela teh soesah katjida; mĕnding kaoela
laboeh ka panangan Pangeran bae, ka-
rana leuwih gĕde piwĕlasna; hajang
oelah laboeh ka leungeun manoesa.
14 'Seug Pangeran ka Israil maparin pa-
gĕboeg; ari ti oerang Israil teh toedjoeh
15 laksa djalma noe roeboeh. 'Geus kitoe
Allah miwarang hidji malaikat ka Jĕroe-
salem, sina ngaroeksak ka dinja; dĕmi
keur ngaroeksak teh ditingal koe Pa-
ngeran, seug handjakaleun koe hal ka-
tjilakaän teja, sarta Pangeran nimbalan
ka malaikat noe ngaroeksak teh: Meu-
djeuh; ajeuna tjitjingkeun leungeun
maneh. Ari eta malaikat Pangeran keur
ngadĕg di lĕbah pangirikan Ornan, oe-
16 rang Jĕboes. 'Ana Dawoed tjĕngkat so-
tjana, beh ningali eta malaikat Pange-
ran, keur ngadĕg dina antara boemi
djeung langit, sarta pananganana [a] njĕ-
kĕl pĕdangna beunang matĕk, geus di-
sodorkeun ka loehoereun Jĕroesalem;
broek Dawoed djeung para kokolot
17 njaroeoeh, pada nganggo karoeng. 'Pok
Dawoed oendjoekan ka Allah: Naha
lain abdi noe marentah milang djalma-
djalma teh? Estoe abdi teja noe gadoeh
dosa, sarĕng noe milampah kaäwonan
teh; doepi eta mah, domba-domba teja,
migawe naon? Noen Pangeran, Allah
abdi! panangan andjeun moegi sina toe-
mĕrap ka diri abdi bae sarĕng ka sa-
eusi-imah poen bapa; doepi oemat an-
djeun mah moegi oelah keuna balahi.

*a* 4 Moesa 22:23.

18 Tidinja malaikat Pangeran nimbalan
ka Gad teja, koedoe mopojan ka Dawoed,
jen Dawoed koedoe angkat, ngadĕgkeun
hidji altar bade ka Pangeran dina pa-
ngirikan Ornan, oerang Jĕboes teja.
19 'Bral Dawoed djĕngkar, noemoetkeun
lahiran Gad, anoe koe andjeunna dila-
hirkeun mawa padjĕnĕngan Pangeran
20 teja. 'Ana malik Ornan teh, beh nendjo
eta malaikat; seug opat anakna lalaki,
noe reureudjeungan, njaroempoet; ka-
bĕnĕran Ornan teh keur ngirik tarigoe.
21 'Toeloej Dawoed soemping ka Ornan;
ret Ornan ngalijeuk, sarta nendjo

Dawoed; djol Ornan teh bidjil ti pangiri-
kan, brĕk soedjoed ka Dawoed, njoeoeh
22 kana taneuh. 'Ngalahir Dawoed ka Or-
nan: Tjing, kami bere ijeu ĕnggon pa-
ngirikan, keur pipĕrnaheun kami njijeun
hidji altar pikeun ka Pangeran; bere
teh ka kami sing sapangadjina, sangkan
ijeu balahi moegi kandĕg ka djalma-
23 djalma. 'Pioendjoek Ornan ka Dawoed:
Mangga, goesti sang radja! tjandak bae
sarĕng pidamĕl sakoemaha pisaeëunana
koe pangraos andjeun; tah tingali, koe-
ring njanggakeun ijeu sapi bade pikoer-
baneun doeroekan, sarĕng ijeu seredan
ngirik bade pisoeloeheunana, kitoe deui
ijeu tarigoe bade pikoerbaneun kada-
haran; sadajana koe koering disangga-
24 keun. 'Dĕmi lahiran radja Dawoed ka
Ornan teh: Ontong, saestoena koe kami
dek dibeuli sing sapangadjina; karana
kami teh moal njanggakeun ka Pange-
ran anoe maneh, sarta moal pisan ngoer-
bankeun koerban doeroekan teu make
25 dibajar. 'Seug Dawoed ka Ornan ma-
parin sekel ĕmas beurat gĕnĕp ratoes,
26 majar eta ĕnggon. 'Prak Dawoed nga-
damĕl hidji altar di dinja bade ka Pa-
ngeran, sarta ngoerbankeun koerban
doeroekan djeung koerban panarima,
bari sasambat ka Pangeran; ari koe
Pangeran andjeunna diwalon [a] koe seu-
neu ti langit dina altar koerban doe-
27 roekan. 'Toeloej Pangeran nimbalan ka
eta malaikat; heug pĕdangna dipoelang-
keun ka sarangkana. *a* 1 Radj. 18:24.
28 Dina mangsa eta, sanggeus Dawoed
waspaoseun jen dikaboel koe Pange-
ran dina pangirikan Ornan, oerang Jĕ-
boes teja, seug andjeunna ngoerban di
29 dinja. 'Karana balandongan Pangeran,
beunang ngadamĕl Moesa di tĕgal lĕga,
sarta djeung altar koerban doeroekan
teja, [a] mangsa eta ajana di ĕnggon
30 loehoer noe di Gibon. 'Tapi Dawoed
teu jasaeun angkat nejang eta, baris
noenoehoen ka Allah; karana andjeun-
na kageteun tina sabab pĕdang malai-
kat Pangeran teja. *a* p. 16:39.

## PASAL 22.

Toeloej Dawoed nimbalan: [a] Ijeu teh
pipĕrnaheun gĕdong Pangeran Allah,
sarta nja ijeu pipĕrnaheun altar koerban
doeroekan Israil. *a* 2 Bab. 3:1.

2 Geus kitoe Dawoed marentah [a] ngoem-
poelkeun djalma ngoembara, noe aja
di tanah Israil; seug andjeunna ngadĕg-
keun toekang batoe, baris njijeun batoe
tatahan, pikeun ngadamĕl gĕdong Allah.
3 'Sarta Dawoed njawiskeun beusi loba
katjida, baris pakoe keur panto lawang-
lawang djeung baris pangantet; sarta
tambaga loba katjida, taja timbanga-
4 nana; 'kitoe deui kai poetri, [b] taja itoe-
nganana; wantoe-wantoe oerang Sidon
djeung oerang Tiroes nganteurkeun kai
5 poetri ka Dawoed loba katjida. 'Karana
manah Dawoed: [c] Soeleman, anak aing,
boedak keneh, tatjan aja tanagana; dĕmi
eta gĕdong, anoe rek didjijeun pikeun
Pangeran teja, koedoe sing leuwih aheng,
soepaja mashoer ka sakabeh tanah, sarta
soepaja matak hormat; mana kami dek
njawiskeun pikeun Soeleman. Prak Da-
woed njawiskeun loba katjida samemeh
poepoes. *a* 2 Bab. 2:17, 18. *b* 1 Radj. 10:27. *c* p. 29:1.
6 Tidinja Dawoed njaoer Soeleman poe-
trana, sarta dipiwarang ngadamĕl hidji
gĕdong pikeun Pangeran, Allah Israil.
7 'Ari timbalan Dawoed ka Soeleman
poetrana: [a] Tadina ama aja pasĕdjaän
njijeun hidji gĕdong pikeun padjĕnĕngan
8 Pangeran, Allah ama. 'Ari geus kitoe
aja pangandika Pangeran ka ama, kijeu
pangandikana: Maneh ngoetjoerkeun gĕ-
tih loba nakĕr, sarta ngalampahkeun
pĕrang galĕde; maneh oelah waka nji-
jeun gĕdong pikeun djĕnĕngan kami, [b]
karana maneh loba pisan nja ngoetjoer-
keun gĕtih di boemi di pajoeneun kami.
9 'Masing njaho, maneh mĕngke meunang
hidji anak lalaki; nja eta teh pidjadi-
eun djalma reureuh, koe kami rek di-
paparin reureuh ti sakabeh moesoehna
ti sakoeriling; karana pingaraneunana [c]
Soeleman, sarta kami rek maparin ka-
salamĕtan djeung kĕrta ka Israil dina
10 djaman eta. 'Nja eta [d] noe bakal nji-
jeun gĕdong pikeun djĕnĕngan kami;
toer eta teh bakal poetra kami, sarta
kami noe bakal piramaeunana; djeung
korsi karadjaänana koe kami rek di-
tĕtĕpkeun, sina njangking Israil sala-
11 langgĕngna. 'Ajeuna, ĕnoeng! moegi-
moegi Pangeran njarĕngan ka maneh,
djeung maneh moegi masing loeloes, sar-
ta toeloes njijeun gĕdong Pangeran, Al-
lah maneh, sakoemaha pangandikana hal

12 maneh teja. 'Ngan Pangeran ka maneh
moegi-moegi maparin kapintĕran djeung
kabinangkitan, sarta dikĕrsakeun njang-
king Israil, djeung soepaja maneh nges-
tikeun toret Pangeran, Allah maneh.
13 'Didinja maneh tangtoe loeloes, [e] oepama
ngestikeun ngalampahkeun pikoekoeh
djeung hoekoem, anoe koe Pangeran
ditimbalkeun ka Moesa teja, lampahkeu-
neun Israil. Sing tĕgĕr, djeung sing gĕde
hate; poma oelah sijeun, sarta oelah ge-
14 der. 'Djeung deui, masing njaho, ama
teh di djĕro kabalangsakan ama [f] geus
njawiskeun keur gĕdong Pangeran ĕmas
sakĕti talenta djeung perak sajoeta ta-
lenta; ari moenggoeh tambaga djeung
beusi mah taja timbanganana, estoe loba
katjida; kitoe deui ama njawiskeun kai
djeung batoe; sarta koe maneh koedoe
15 ditambahan deui. 'Djeung deui di maneh
teh loba pisan anoe poerah digawe, toe-
kang batoe djeung toekang kai, sarta
sakoer noe pintĕr dina saroepaning pa-
16 gawean. 'Moenggoeh eta ĕmas, djeung
perak, djeung tambaga, sarta beusi teja,
taja itoenganana. Geura dangdan, prak
digawe, sarta moegi-moegi Pangeran
17 njarĕngan ka maneh. 'Djeung Dawoed
marentah [g] ka sakabeh kapala Israil,
koedoe ngabantoe ka Soeleman poetra-
18 na, [lahirna]: 'Maraneh lain disarĕngan
koe Pangeran, Allah maraneh? sarta ma-
raneh lain dipaparin reureuh ti sakoe-
riling? saestoena priboemi ijeu tanah
koe andjeunna geus diselehkeun ka leu-
ngeun kami; sarta tanah teh geus taloek
di pajoeneun Pangeran sarta di hareu-
19 peun oematna. 'Ajeuna hate maraneh
djeung njawa maraneh pĕrloekeun ne-
jangan Pangeran, Allah maraneh; sarta
geura darangdan, prak njarijeun eta ka-
soetjian Pangeran Allah, sangkan pĕti
pĕrdjangdjian Pangeran, djeung papara-
botan soetji kagoengan Allah, diasoep-
keun ka eta gĕdong, noe didjijeun pi-
keun padjĕnĕngan Pangeran.

*a* p. 17:1. *b* p. 28:3. *c* 2 Sam. 12:24. *d* p. 18:12, 13. *e* 1 Radj. 2: 2, 3. *f* p. 29:2. *g* p. 28:1.

## PASAL 23.

Ari Dawoed [a] geus sĕpoeh sarta [b] geus
warĕg nja oemoer; toeloej Soeleman
poetrana koe andjeunna didamĕl radja
2 njangking Israil. 'Sarta andjeunna
ngoempoelkeun sakabeh kapala Israil,
kitoe deui para panghoeloe djeung ahli-
3 ahli Lewi. 'Tidinja ahli Lewi teh di-
bilang, [c] ti sĕmĕt oemoer tiloe poeloeh
taoen ka loehoer; ari bilanganana, sa-
oerang-saoerangna, sakoer noe lalaki,
4 tiloe laksa dalapan reboe. 'Ari eta teh,
noe doewa laksa opat reboe baris njabak
gawe gĕdong Pangeran; noe gĕnĕp reboe
5 djadi pangoeroes djeung hakim; 'noe
opat reboe djadi toenggoe lawang, sarta
noe opat reboe deui djadi toekang moedji
ka Pangeran, make tatabeuhan beunang
kami njijeun baris moedji, [lahir Da-
6 woed]. 'Toeloej koe Dawoed [d] dibagi,
bagianana noeroetkeun poetra Lewi, nja
eta Gerson, Kahat djeung Mĕrari teja.
7 'Moenggoehing oerang Gerson teja [e] La-
8 dan djeung Simi. 'Poetra Ladan teja [f]
Jĕhiël noe djadi loeloegoe; aja deui Se-
9 tam djeung Joël, tiloe. 'Poetra Simi
teja Sĕlomit, Hasiël djeung Haran, tiloe.
Eta teh pada djadi loeloegoe ahli ka-
10 roehoen bangsa Ladan. 'Ari poetra Simi
teja Jahat, Sina, Jĕhoes djeung Bĕria;
11 nja eta teh poetra Simi, opat. 'Ari Jahat
noe djadi loeloegoe, sarta Sisa noe ka-
doewa; dĕmi Jĕhoes djeung Bĕria mah
teu pati reja poetrana, noe matak eta
12 diitoeng ahli karoehoen sahidji bae. 'Poe-
tra Kahat teja [g] Amram, Jishar, Hebron
13 djeung Oesiël, opat. 'Poetra Amram teja
Haroen djeung Moesa. [h] Ari Haroen teja
dipisahkeun, soepaja disoetjikeun, djadi
soetji liwat leuwih, nja andjeunna djeung
poetra-poetoena, salalanggĕngna, sina
ngoekoes di pajoeneun Pangeran, sina
ngabakti ka andjeunna, [i] djeung sina
ngabĕrkahan mawa padjĕnĕngan an-
14 djeunna, salalanggĕngna. 'Ari moenggoe-
hing Moesa, piwarangan Allah teja, poe-
15 trana kasĕboet kaom Lewi bae. 'Poetra
16 Moesa teja [j] Gersom djeung Eliëser. 'Poe-
tra Gersom teja Sĕboeël noe djadi loe-
17 loegoe. 'Ari poetra Eliëser teja Rĕhabja
noe djadi loeloegoe. Ari Eliëser teja teu
bogaeun deui poetra lalaki, tatapi ari
poetra Rĕhabja mah moetoeh koe loba.
18 'Poetra Jishar teja Sĕlomit noe djadi
19 loeloegoe. 'Poetra Hebron teja [k] Jĕria
noe djadi loeloegoe, Amarja noe ka-
doewa, Jahasiël noe katiloe, djeung Jĕ-
20 kamam noe kaopat. 'Poetra Oesiël teja
Mika noe djadi loeloegoe, sarta Jisia

21 noe kadoewa. - 'Poetra Mĕrari teja [l] Mahli
djeung Moesi. Poetra Mahli teja Elasar
22 djeung Kis. 'Ari Elasar teja maot teu
bogaeun poetra lalaki, ngan poetra awe-
we bae; toeloej eta ditarikah koe poetra-
23 poetra Kis, doeloer-misanna. 'Poetra
Moesi teja [m] Mahli, Eder djeung Jĕremot,
24 tiloe. - 'Nja eta teja poetra Lewi, noe-
roetkeun ahli karoehoenna, nja eta loe-
loegoe ahli karoehoen, noeroetkeun lo-
risanana, dina bilangan ngaran saoerang-
saoerangna, sakoer noe milampah gawe
ngabakti di gĕdong Pangeran, ti sĕmĕt
oemoer doewa poeloeh taoen ka loehoer.
25 'Karana timbalan Dawoed: Pangeran,
Allah Israil, [n] geus maparin reureuh
ka oematna, sarta andjeunna linggih di
26 Jĕroesalem salalanggĕngna. 'Mana ahli
Lewi teh geus teu koedoe-koedoe nga-
gotong eta balandongan djeung sakabeh
27 parabotna paranti ngabakti teja.'Karana
tina lahiran Dawoed noe panganggeusan
eta ahli Lewi teh dibilang, ti sĕmĕt
oemoer doewa poeloeh taoen ka loehoer.
28 'Karana ari tjatjabakanana toetoeloeng
ka poetra-poetoe Haroen, baris ngabakti
di gĕdong Pangeran; nja njangking boe-
roean-boeroean, djeung njangking pon-
dok-pondok, sarta njangking hal nga-
bĕrĕsihan sakoer barang soetji, nja eta
pagawean ngabakti di gĕdong Allah;
29 'djeung ngoeroes roti tata-tata, djeung
tipoeng lĕmĕs baris koerban kadaharan,
boh opak teu ragian, boh gogorengan,
atawa beubeuleuman, sarta njĕkĕl sa-
30 koer takĕran djeung oekoeran. 'Sarta
koedoe nangtoeng tijap-tijap isoek, pi-
keun nganoehoenkeun djeung pikeun
moedji ka Pangeran; sore pon kitoe
31 keneh. 'Djeung baris ngoerbankeun ka
Pangeran sakabeh koerban doeroekan,
dina poë sabat, dina pananggalan, sarta
dina pesta, rejana noeroetkeun sahoe-
koem-hoekoemna, teu pĕtot-pĕtot, ka
32 pajoeneun Pangeran. 'Toer koedoe nga-
djaga kana djagaän himah tĕpangan,
djeung kana djagaän kasoetjian, sarta
kana djagaän poetra-poetoe Haroen, sa-
derekna, baris ngabakti di gĕdong Pa-
ngeran.

*a* 1 Radj. 1. *b* 1 Moesa 25 : 8. *c* 4 Moesa 4 : 3. *d* p. 24—26. *e* p. 6 : 17. *f* p. 26 : 21. *g* p. 6 : 2. *h* Ibr. 5 : 4. *i* 5 Moesa 10 : 8. *j* 2 Moesa 2 : 22, 23. *k* p. 24 : 23. *l* p. 6 : 19. *m* p. 24 : 30. *n* p. 22 : 18.

## PASAL 24.

Moenggoehing poetra Haroen teja, ki-
jeu [a] bagianana: [b] poetra Haroen
teja Nadab djeung Abihoe, Elasar djeung
2 Itamar. 'Ari Nadab djeung Abihoe teja
[c] paraeh di pajoeneun ramana, teu ba-
rogaeun anak; dĕmi Elasar djeung Ita-
3 mar pada djadi panghoeloe. 'Toeloej koe
Dawoed, djeung Sadok ti lĕbah anak-
poetoe Elasar, sarta Ahimelek ti lĕbah
anak-poetoe Itamar, dibagi, ditangtoe-
keun tjĕtjĕkĕlanana dina pagaweanana.
4 'Seug kapĕndak, anak-poetoe Elasar loba
loeloegoe djalma lalaki ti batan anak-
poetoe Itamar; ari dibagina kijeu: anak-
poetoe Elasar gĕnĕp wĕlas loeloegoe
ahli karoehoen; dĕmi anak-poetoe Ita-
mar mah, noeroetkeun ahli karoehoenna,
5 aja dalapan. 'Ari dibagina koe lotĕre,
ijeu reudjeung itoe; karana ari kapala
kasoetjian djeung kapala Allah teh ti
anak-poetoe Elasar ongkoh, ti anak-
6 poetoe Itamar ongkoh. 'Djeung Sĕmaja
poetra Nĕtanel, noe djadi djoeroe-toelis,
kaäsoep ahli Lewi, nja eta noe noelis-
keun inja di pajoeneun radja, djeung
para kapala, djeung panghoeloe Sadok,
djeung Ahimelek poetra Abjatar, sarta
di hareupeun para loeloegoe ahli ka-
roehoen panghoeloe djeung oerang Lewi;
njokot hidji ahli karoehoen pikeun Ela-
sar, djeung njokot hidji pikeun Itamar.
7 'Seug bidjil ĕlot noe mimiti, keur Jojarib;
8 noe kadoewa keur Jĕdaja; 'noe katiloe
keur Harim; noe kaopat keur Sorim;
9 'noe kalima keur Malkia; noe kagĕnĕp
10 keur Miamin; 'noe katoedjoeh keur
11 Hakos; noe kadalapan keur Abia; 'noe
kasalapan keur Jesoea; noe kasapoeloeh
12 keur Sĕkanya; 'noe kasawĕlas keur El-
jasib; noe kadoewa-wĕlas keur Jakim;
13 'noe katiloe-wĕlas keur Hoepa; noe ka-
14 opat-wĕlas keur Jesebab; 'noe kalima-
wĕlas keur Bilga; noe kagĕnĕp-wĕlas
15 keur Imer; 'noe katoedjoeh-wĕlas keur
Hesir; noe kadalapan-wĕlas keur Ha-
16 pises; 'noe kasalapan-wĕlas keur Pĕ-
tahja; noe kadoewa-poeloeh keur Jĕhes-
17 kel; 'noe kasalikoer keur Jakin; noe
18 kadoewa-likoer keur Gamoel; 'noe ka-
tiloe-likoer keur Dĕlaja; noe kaopat-
19 likoer keur Maäsia. 'Kijeu eta tjĕtjĕkĕ-
lanana dina pagaweanana teh, koedoe

asoep ka gĕdong Pangeran, noeroetkeun
atoeranana koe lantaran Haroen karoe-
hoenna, sakoemaha noe koe Pangeran,
Allah Israil, ditimbalkeuǹ ka andjeunna.
*a* p. 23 : 6. *b* p. 6 : 3. *c* 3 Moesa 10 : 2.
20 Ari moenggoehing anak-poetoe Lewi
noe salijan ti eta, ti poetra Amram teja
Soebael; ti poetra Soebael teja Jehdĕja.
21 'Moenggoeh Rĕhabja teja, ti poetra Rĕ-
22 habja teh Jisia noe djadi loeloegoe. 'Ti
oerang Jishar teja Sĕlomot; ti poetra Sĕ-
23 lomot teja Jahat. 'Ari poetra [Hebron]
teja Jĕria [loeloegoena]; Amarja noe ka-
doewa, Jahasiël noe katiloe, Jĕkamam
24 noe kaopat. 'Poetra Oesiël teja Mika; ti
25 poetra Mika teja Samir. 'Saderek Mika
teja Jisia; ti poetra Jisia teja Djakaria.
26 'Poetra Mĕrari teja Mahli djeung Moesi;
27 poetra Jaäsia teja Bĕno. 'Poetra Mĕrari,
ti Jaäsia teja Bĕno, Soham, Sakoer
28 djeung Ibri. 'Ti Mahli teja Elasar; nja
29 eta teu bogaeun poetra lalaki. 'Moeng-
goeh Kis teja, poetra Kis teh Jĕrahmel.
30 'Ari poetra Moesi teja Mahli, Eder djeung
Jĕrimot. Nja eta teja poetra ahli Lewi,
31 noeroetkeun ahli karoehoenna. 'Eta oge
asoep lotĕre, satjara saderekna, nja anak-
poetoe Haroen teja, di pajoeneun radja
Dawoed, djeung Sadok, djeung Ahimelek,
sarta di hareupeun para loeloegoe ahli
karoehoen panghoeloe djeung oerang
Lewi; ahli karoehoen noe djadi loeloe-
goe satjara adina.

## PASAL 25.

Djeung deui Dawoed sarta para kapala
balad ngingkarkeun poetra Asap, He-
man djeung Jĕdoetoen baris kana nga-
bakti, sina pada ngawĕdjang, make ka-
tjapi, tjĕlĕmpoeng djeung tjetjempres;
ari bilangan djalma noe milampah eta ga-
2 wena ngabakti teh, kijeu: 'ti poetra Asap
teja Sakoer, Joesoep, Nĕtanya djeung
Asarela, pada poetra Asap, di bawah ka-
wasa Asap, noe ngawĕdjang di bawah
3 kawasa radja. 'Moenggoeh Jĕdoetoen
teja, poetra Jĕdoetoen teh Gĕdalja, Sĕri,
Jĕsaja, Hasabja djeung Matitya, gĕnĕp;
pada di bawah kawasa Jĕdoetoen ra-
mana, anoe ngawĕdjang make katjapi,
nganoehoenkeun djeung moedji ka Pa-
4 ngeran. 'Moenggoehing Heman teja, poe-
tra Heman teh Boekia, Matanya, Oe-
siël, Sĕboeël djeung Jĕrimot, Hananya,
Hanani, Eliata, Gidalti djeung Romanti-
Eser, Josbĕkasa, Maloti, Hotir sarta Ma-
5 hasiot. 'Eta kabeh poetra Heman, djoe-
roe pĕlĕng radja dina pangandika Allah,
baris njĕngkatkeun tandoek; karana He-
man teh koe Allah geus dipaparin opat
wĕlas poetra lalaki djeung tiloe poetra
6 awewe. 'Eta kabeh di bawah kawasa
ramana milampah njanji di gĕdong Pa-
ngeran, make tjetjempres, tjĕlĕmpoeng
djeung katjapi, baris ngabakti di gĕdong
Allah; ari Asap, Jĕdoetoen djeung He-
7 man teja di bawah kawasa radja. 'Ari
bilangan eta barĕng saderek-saderekna,
sakoer noe geus dipagahan njanji ka Pa-
ngeran, djoemlah anoe ngarti teh doewa
8 ratoes dalapan poeloeh dalapan. 'Toeloej
lotĕre pĕrkara djagaän, walatra, bagija
noe leutik, bagija noe gĕde, goeroe sarta
9 djeung moerid. 'Seug bidjil ĕlot noe mi-
miti, keur Asap, nja eta keur Joesoep;
noe kadoewa keur Gĕdalja, nja eta djeung
saderekna sarta djeung poetrana, doewa
10 wĕlas; 'noe katiloe keur Sakoer, poe-
trana djeung saderekna, doewa wĕlas;
11 'noe kaopat keur Jisri, poetrana djeung
12 saderekna, doewa wĕlas; 'noe kalima
keur Nĕtanya, poetrana djeung sade-
13 rekna, doewa wĕlas; 'noe kagĕnĕp keur
Boekia, poetrana djeung saderekna, doe-
14 wa wĕlas; 'noe katoedjoeh keur Jĕsarela,
poetrana djeung saderekna, doewa wĕ-
15 las; 'noe kadalapan keur Jĕsaja, poetrana
16 djeung saderekna, doewa wĕlas; 'noe
kasalapan keur Matanya, poetrana djeung
17 saderekna, doewa wĕlas; 'noe kasapoe-
loeh keur Simi, poetrana djeung sade-
18 rekna, doewa wĕlas; 'noe kasawĕlas keur
Asarel, poetrana djeung saderekna, doe-
19 wa wĕlas; 'noe kadoewa-wĕlas keur Ha-
sabja, poetrana djeung saderekna, doewa
20 wĕlas; 'noe katiloe-wĕlas keur Soebael,
poetrana djeung saderekna, doewa wĕ-
21 las; 'noe kaopat-wĕlas keur Matitya,
poetrana djeung saderekna, doewa wĕlas;
22 'noe kalima-wĕlas keur Jĕremot, poetra-
23 na djeung saderekna, doewa wĕlas; 'noe
kagĕnĕp-wĕlas keur Hananya, poetrana
24 djeung saderekna, doewa wĕlas; 'noe
katoedjoeh-wĕlas keur Josbĕkasa, poe-
trana djeung saderekna, doewa wĕlas;
25 'noe kadalapan-wĕlas keur Hanani,
poetrana djeung saderekna, doewa wĕ-
26 las; 'noe kasalapan-wĕlas keur Maloti,

poetrana djeung saderekna, doewa wĕ-
27 las; 'noe kadoewa-poeloeh keur Eliata,
poetrana djeung saderekna, doewa wĕ-
28 las; 'noe kasalikoer keur Hotir, poetrana
29 djeung saderekna, doewa wĕlas; 'noe
kadoewa-likoer keur Gidalti, poetrana
30 djeung saderekna, doewa wĕlas; 'noe
katiloe-likoer keur Mahasiot, poetrana
31 djeung saderekna, doewa wĕlas; 'noe
kaopat-likoer keur Romanti-Eser, poe-
trana djeung saderekna, doewa wĕlas.

## PASAL 26.

Moenggoehing bagian poerah toenggoe
lawang: ti oerang Korah teja Mĕse-
lemja poetra Kore, kaäsoep poetra Asap.
2 'Ari Mĕselemja teh reja poetrana: Djaka-
ria noe djadi tjikal, Jĕdiael noe kadoewa,
Sĕbadya noe katiloe, Jatniël noe kaopat,
3 'Elam noe kalima, Johanan noe kagĕnĕp,
4 Eljoënai noe katoedjoeh. 'Kitoe deui
Obed-Edom reja poetrana: Sĕmaja noe
djadi tjikal, Josabad noe kadoewa, Joah
noe katiloe, Sakar noe kaopat, Nĕtanel
5 noe kalima, 'Amiël noe kagĕnĕp, Isaskar
noe katoedjoeh, Pĕhoeltai noe kadala-
pan; [a] wantoe eta teh dibĕrkahan koe
6 Allah. 'Kitoe deui Sĕmaja, poetrana teja,
reja poetrana, pada kawasa ka eusi boemi
ramana, wantoe eta teh garagah-pĕrkosa.
7 'Poetra Sĕmaja teja Otni, Rĕpael, Obed,
Elsabad, saderek-saderekna, djalma pĕr-
8 kosa, Elihoe djeung Sĕmakja. 'Eta ka-
beh kaäsoep poetra Obed-Edom; nja eta
djeung poetra-poetrana sarta saderek-
saderekna, djalma pĕrkosa nja koewat
kana pagawean; aja sawidak doewa ahli
9 Obed-Edom. 'Moenggoehing Mĕselemja
teja reja poetra djeung saderek, djalma
10 pĕrkosa, dalapan wĕlas. 'Ari Hosa, noe
kaäsoep anak-poetoe Mĕrari, reja deui
poetrana; Simri noe djadi loeloegoe,
(estoena eta teh lain tjikal, tapi koe ra-
11 mana geus didjadikeun loeloegoe;) 'Hil-
kia noe kadoewa, Tĕbalja noe katiloe,
Djakaria noe kaopat; djoemlah poetra
djeung saderek Hosa teh tiloe wĕlas.
12 'Ari eta sagala bagian poerah toenggoe
lawang, nja eta para loeloegoe djalma
lalaki, pada boga djagaän, satjara sade-
rekna, koedoe ngawoela di gĕdong Pa-
13 ngeran. 'Toeloej lotĕre, bagija noe leutik,
bagija noe gĕde, noeroetkeun ahli karoe-
hoenna, baris kana hidji-hidji lawang.
14 'Ari ĕlot wetan keuna ka Selemja. Seug
Djakaria poetrana, noe djadi pananjaän
leuwih pintĕr, dipanglotĕrekeun; ana
15 bidjil ĕlotna ka kaler. 'Ari Obed-Edom
ka kidoel; sarta djagaän poetra-poetrana
16 goedang kahasilan. 'Ari Soepim djeung
Hosa ka koelon, dina lawang Saleket,
pĕlĕbah djalan gĕde noe nandjak, dja-
gaän hidji parerendeng djeung djagaän
17 hidji deui. 'Ti wetan aja gĕnĕp ahli
Lewi; ti kaler sapoë opat; ti kidoel
sapoë opat, sarta di goedang kahasilan
18 teja doewa djeung doewa. 'Dina Parbar,
ti koelon, aja opat, pĕlĕbah djalan gĕde,
19 sarta dina Parbar teja doewa. 'Eta kitoe
bagian poerah toenggoe lawang teja,
ti anak-poetoe oerang Korah sarta ti
anak-poetoe oerang Mĕrari. *a* p. 13 : 14.
20 Djeung deui moenggoeh ahli Lewi
teja, Ahia njangking radja-brana gĕdong
Allah djeung radja-brana barang beu-
21 nang njoetjikeun. 'Anak-poetoe Ladan,
anak-poetoe oerang Gerson ti Ladan;
noe djadi loeloegoe ahli karoehoen bang-
sa Ladan, oerang Gerson teh, nja Jĕ-
22 hiëli. 'Poetra Jĕhiëli teja, nja eta Setam
djeung Joël saderekna, njangking radja-
23 brana gĕdong Pangeran. 'Moenggoeh oe-
rang Amram, oerang Jishar, oerang He-
24 bron djeung oerang Oesiël, 'eta Sĕboeël
poetra Gersom, anoe poetra Moesa teja,
noe djadi gĕgĕdoeg, njangking radja-
25 brana. 'Ari saderekna, ti Eliëser teja:
poetra eta Rĕhabja, poetra eta Jĕsaja,
poetra eta Joram, poetra eta Sikri, poe-
26 tra eta Sĕlomit. 'Nja eta Sĕlomit djeung
saderek-saderekna njarangking sakabeh
radja-brana barang beunang njoetjikeun,
anoe geus disoetjikeun koe radja Da-
woed, djeung koe para loeloegoe ahli
karoehoen, koe para kapala noe njĕkĕl
sareboe djeung noe njĕkĕl saratoes, sarta
27 koe para kapala balad. 'Pangnjaroetji-
keunana teh [a] tina djalan pĕrang, nja
eta tina djarahan, soepaja njantosakeun
28 gĕdong Pangeran. 'Kitoe keneh sanis-
kara noe beunang njoetjikeun Samoeël,
[b] djoeroe tingal teja, djeung noe ti Saoel
poetra Kis, ti Abner poetra Ner, sarta ti
Joab poetra Sĕroeja teja; naon bae
noe geus disoetjikeun, ditjangkingna
koe Sĕlomit djeung saderek-saderekna.
29 'Moenggoehing oerang Jishar teja, Kĕ-
nanya djeung poetra-poetrana njarĕkĕl

pagawean loewar-loewar di Israil, nja dja-
30 di pangoeroes djeung hakim. 'Moenggoe-
hing oerang Hebron teja, Hasabja djeung
saderek-saderekna, djalma pĕrkosa, sa-
reboe toedjoeh ratoes, pada njangking
tjĕtjĕkĕlan di Israil peuntaseun tji Jor-
dan, ka koelon, sakabeh hal gawe Pa-
ngeran djeung hal ngawoela ka radja.
31 'Di oerang Hebron teja Jĕria noe djadi
loeloegoe, nja eta di oerang Hebron,
noeroetkeun toetoeranana, noeroetkeun
ahli karoehoen. Dina taoen noe ka-
opat-poeloeh Dawoed djoemĕnĕng ra-
dja, di maranehanana ditejangan sarta
kapĕndak djalma gagah-pĕrkosa di Ja-
32 ser, tanah Gilad. 'Sarta saderek-saderek-
na pada djalma pĕrkosa, doewa reboe
toedjoeh ratoes, pada djadi loeloegoe
ahli karoehoen; seug koe radja Dawoed
eta teh pada didjĕnĕngkeun njangking
oerang Roebin, oerang Gad, djeung noe
satĕngah kaom Mĕnase teja, hal sakabeh
pĕrkara Allah djeung pĕrkara radja.

*a* 2 Sam. 8 : 11. *b* 1 Sam. 9 : 9.

## PASAL 27.

Djeung deui bilangan oerang Israil,
para loeloegoe ahli karoehoen, djeung
para kapala noe njĕkĕl sareboe sarta
noe njĕkĕl saratoes, kitoe deui pangoe-
roesna, sakoer noe ngawoelaän ka radja,
noeroetkeun sakabeh kamistian bagian-
bagian, noe asoep sarta noe ka loewar
saban-saban boelan, tĕroes sakabeh boe-
lan taoen, eta hidji-hidji bagian teh
2 doewa laksa opat reboe djalma. 'Anoe
njangking bagian kahidji, keur baris boe-
lan kahidji, nja eta [a] Jasobam poetra
Sabdiël; ari noe asoep bagianana doewa
3 laksa opat reboe. 'Eta teh kaäsoep anak-
poetoe Peres, sarta djadi loeloegoe sa-
kabeh kapala balad keur baris boelan
4 kahidji. 'Anoe njangking bagian boelan
kadoewa, nja eta [b] Dodai, oerang Aho-
ah, sarta bagian eta digĕgĕdoegan koe
Miklot; ari noe asoep bagianana doewa
5 laksa opat reboe. 'Kapala balad katiloe,
keur baris boelan katiloe, nja eta [c] Bĕ-
naja poetra Jojada, kaparĕk teja, noe
djadi loeloegoe; ari noe asoep bagianana
6 doewa laksa opat reboe. 'Nja eta Bĕnaja
teja prawira, kaäsoep noe tiloe poeloeh,
malah njangking eta noe tiloe poeloeh,
sarta bagianana di bawah Amisabad
7 poetrana. 'Noe kaopat, keur baris boe-
lan kaopat, nja eta [d] Asahel, raji Joab
teja, sarta Sĕbadya poetrana sanggeusna
eta; ari noe asoep bagianana doewa
8 laksa opat reboe. 'Noe kalima, keur baris
boelan kalima, kapalana [e] Samhoet, oe-
rang Jisra; ari noe asoep bagianana doe-
9 wa laksa opat reboe. 'Noe kagĕnĕp,
keur baris boelan kagĕnĕp, nja eta [f] Ira
poetra Ikes, oerang Tĕkoa; ari noe asoep
10 bagianana doewa laksa opat reboe. 'Noe
katoedjoeh, keur baris boelan katoe-
djoeh, nja eta [g] Heles, oerang Pelon,
kaäsoep anak-poetoe Epraim; ari noe
asoep bagianana doewa laksa opat reboe.
11 'Noe kadalapan, keur baris boelan ka-
dalapan, nja eta [h] Sibkai, oerang Hoesa,
bangsa Serah; ari noe asoep bagianana
12 doewa laksa opat reboe. 'Noe kasalapan,
keur baris boelan kasalapan, nja eta [i]
Abiëser, oerang Anatot, kaom Binya-
min; ari noe asoep bagianana doewa
13 laksa opat reboe. 'Noe kasapoeloeh, keur
baris boelan kasapoeloeh, nja eta [j] Ma-
harai, oerang Nĕtopa, bangsa Serah; ari
noe asoep bagianana doewa laksa opat
14 reboe. 'Noe kasawĕlas, keur baris boelan
kasawĕlas, nja eta [k] Bĕnaja, oerang Pi-
raton, kaäsoep anak-poetoe Epraim; ari
noe asoep bagianana doewa laksa opat
15 reboe. 'Noe kadoewa-wĕlas, keur baris
boelan kadoewa-wĕlas, nja eta [l] Heldai,
oerang Nĕtopa, bangsa Otniël; ari noe
asoep bagianana doewa laksa opat reboe.

*a* p. 11 : 11. *b* p. 11 : 12. *c* p. 11 : 22. *d* p. 11 : 26. *e* p. 11 : 27. *f* p. 11 : 28. *g* p. 11 : 27. *h* p. 20 : 4. *i* p. 11 : 28. *j* p. 11 : 30. *k* p. 11 : 31. *l* p. 11 : 30.

16 Sarta ijeu noe njarangking kaom-kaom
Israil: oerang Roebin gĕgĕdoegna Eliëser
poetra Sikri; oerang Simon gĕgĕdoegna
17 Sĕpatya poetra Maäka; 'oerang Lewi
gĕgĕdoegna Hasabja poetra Kĕmoeël; oe-
18 rang Haroen gĕgĕdoegna Sadok; 'oerang
Joeda gĕgĕdoegna Elihoe, kaäsoep sade-
rek Dawoed; oerang Isaskar gĕgĕdoegna
19 Omri poetra Mikaël; 'oerang Sĕboeloen
gĕgĕdoegna Jismaja poetra Obadya; oe-
rang Naptali gĕgĕdoegna Jĕrimot poetra
20 Asriël; 'anak-poetoe Epraim gĕgĕdoegna
Hosea poetra Asasia; noe satĕngah kaom
Mĕnase gĕgĕdoegna Joël poetra Pĕdaja;
21 'noe satĕngah kaom Mĕnase deui, di
Gilad, gĕgĕdoegna Ido poetra Djakaria;
oerang Binyamin gĕgĕdoegna Jaäsiël

22 poetra Abner; 'oerang Dan gĕgĕdoegna
Asarel poetra Jĕroham. Nja eta teja
23 para kapala kaom Israil. 'Tatapi Da-
woed hanteu ngitoeng [a] anoe oemoer
doewa poeloeh taoen ka handap, sabab
aja timbalan Pangeran, kĕrsa ngadjĕng-
karkeun Israil, tjara bentang di langit.
24 'Joab poetra Sĕroeja teja [b] ngamimitian
milang, tapi hanteu dianggeuskeun, ka-
sĕdĕk aja bĕbĕndoe ka Israil tina lam-
pah kitoe; noe matak bilanganana teu
diasoepkeun kana itoengan babad radja
Dawoed. *a* 4 Moesa 1: 3. *b* p. 21.
25 Ari noe njangking doenya-brana ra-
dja, nja eta Asmawet poetra Adiël, sarta
noe njangking doenya-brana di pasisian,
di nagara-nagara, di desa-desa djeung di
panggoeng-panggoeng, nja eta Jonatan
26 poetra Oesia. 'Ari noe njangking noe
migawe lahan, sakoer noe tatani, nja
27 eta Esri poetra Kĕloeb. 'Ari noe njang-
king kĕbon anggoer, nja eta Simi, oerang
Ramah; sarta noe njangking kahasilan
anggoer dina goedang anggoer, nja eta
28 Sabdi, oerang Sepem. 'Ari noe njang-
king kĕbon djetoen djeung kĕbon lowa,
noe di tanah handap, nja eta Baäl-Ha-
nan, oerang Gader; sarta noe njang-
king goedang minjak, nja eta Joas.
29 'Ari noe njangking sapi, noe diarangon
di Saron, nja eta Sitrai, oerang Saron;
sarta noe njangking sapi noe di lĕbak-
30 lĕbak, nja eta Sapat poetra Adlai. 'Ari
noe njangking onta-onta, nja eta Obil,
oerang Ismail; sarta noe njangking kal-
de-kalde bikang, nja eta Jehdĕja, oerang
31 Meronot. 'Ari noe njangking ĕmbe-dom-
ba, nja eta Jasis, oerang Hagar. Eta
kabeh djadi kapala radja-kaja kagoe-
ngan radja Dawoed.
32 Djeung deui [a] Jonatan, pangampih
Dawoed, djadi pangrĕmpagan; nja eta
teh djalma binangkit, toer ahli kitab;
sarta Jĕhiël poetra Hakmoni aja di poe-
33 tra-poetra radja. 'Djeung [b] Ahitopel djadi
pangrĕmpagan radja keneh, sarta Hoe-
sai, oerang Erek, djadi sobat radja.
34 'Dĕmi sanggeusna Ahitopel, aja Jojada
poetra Bĕnaja djeung Abjatar; ari ka-
pala balad radja [c] nja eta Joab.
*a* 2 Sam. 21: 21. *b* 2 Sam. 15: 12, 37. *c* 2 Sam. 8: 16.

## PASAL 28.

Tidinja Dawoed ngoempoelkeun ka Jĕ-
roesalem sakabeh kapala Israil, nja
eta para kapala kaom, djeung para ka-
pala bagian, anoe ngawoelaän ka radja,
sarta para kapala noe njĕkĕl sareboe,
djeung para kapala noe njĕkĕl saratoes,
kitoe deui para kapala sakabeh radja-
kaja djeung ingon-ingon kagoengan ra-
dja sarta noe poetra-poetrana, barĕng
para ponggawa djeung para prawira, sar-
ta sakabeh djalma noe gagah-pĕrkosa.
2 'Neut radja Dawoed ngadĕg, sarta nga-
lahir kijeu: Eh doeloer-doeloer sarta ra-
hajat kami! geura darengekeun kami:
tadina kami [a] aja pasĕdjaän njijeun
hidji gĕdong pangreureuhan pikeun pĕti
pĕrdjangdjian Pangeran sarta pikeun
djodjodog dampal Allah oerang; malah
kami geus tjatjawis, arek prak njijeun.
3 'Tatapi Allah nimbalan ka kami: Ma-
neh oelah waka njijeun gĕdong pikeun
djĕnĕngan kami, karana maneh teh pra-
djoerit, sarta maneh sok ngoetjoerkeun
4 gĕtih. 'Ari Pangeran, Allah Israil, geus
milih diri kami ti saeusi-imah bapa ka-
mi, dikĕrsakeun djadi radja, njangking
Israil salalanggĕngna; karana [b] Joeda noe
koe andjeunna dipilih djadi gĕgĕdoeg;
sarta dina bangsa Joeda teh nja bangsa
bapa kami noe dipilih; djeung dina anak
bapa kami [c] nja kami noe dimanah, di-
djadikeun radja, njangking sabangsa Is-
5 rail. 'Dĕmi ti sakabeh anak kami, (da
kami teh koe Pangeran dipaparin loba
anak) nja Soeleman, anak kami, noe
koe andjeunna dipilih, dikĕrsakeun di-
joek dina korsi karadjaän Pangeran
6 njĕpĕng Israil. 'Sarta timbalanana ka
kami: [d] Soeleman, anak maneh, nja eta
noe bakal njijeun gĕdong kami djeung
boeroean-boeroean kami; karana nja eta
noe koe kami dipilih bakal poetra kami,
sarta kami noe bakal piramaeunana.
7 'Djeung kami rek nĕtĕpkeun karadja-
anana salalanggĕngna; kitoe soteh ari
pĕngkoeh ngalampahkeun timbalan
djeung hoekoem kami, sapĕrti poë ijeu.
8 'Dĕmi ajeuna, di hareupeun sabangsa
Israil, pakoempoelan Pangeran, sarta
di pajoeneun Allah oerang: koedoe pa-
da ngestoekeun sarta tejangan sakabeh
timbalan Pangeran, Allah maraneh; soe-
paja koe maraneh kamilik ijeu tanah
noe aloes, sarta koe maraneh diwaris-
keun ka anak-intjoe maraneh pandeu-
9 rieun maraneh, salalanggĕngna. 'Ari

maneh, Soeleman, anaking! sing nganja-
hokeun ka Allah bapa maneh, sarta
koedoe ngabakti ka andjeunna djeung
soehoed nja hate sarta djeung soeka
nja pikir; [e] karana Pangeran ngawas-
paoskeun ka sagala hate, sarta ngahartos
ka sakabeh rarasaän pamikir; [f] oepa-
ma maneh nejangan andjeunna, tangtoe
andjeunna koe maneh kapanggih; sa-
balikna, oepama maneh ninggalkeun
mah ka andjeunna, tangtoe maneh koe
10 andjeunna dipitjeun salalawasna. 'Mang-
ka hade-hade ajeuna; karana maneh noe
koe Pangeran dipilih, dikĕrsakeun nji-
jeun gĕdong baris kasoetjian; sing tĕgĕr;
prak digawe. *a* p. 22:7. *b* p. 5:2.
*c* 1 Sam. 16:12. *d* p. 17: 11. *e* 1 Radj. 8: 39.
*f* 2 Bab. 15:2.

11 Seug Dawoed ka Soeleman poetrana
maparin tjonto bale, djeung gĕdong-
gĕdongna, djeung goedang-goedangna,
djeung loteng-lotengna, djeung kamar-
kamarna di djĕro, sarta gĕdong toeroeb
12 pangrapih; 'kitoe deui tjonto saniskara
noe aja dina manah andjeunna koe Roh,
nja eta tjonto boeroean-boeroean gĕ-
dong Pangeran, djeung sakabeh pondok
sakoeriling, baris radja-brana gĕdong
Allah, djeung baris radja-brana barang
13 beunang njoetjikeun, 'kitoe deui baris
bagian-bagian para panghoeloe djeung
ahli-ahli Lewi, sarta baris sagala gawe
ngabakti di gĕdong Pangeran, djeung
baris sakabeh parabot ngabakti di gĕ-
14 dong Pangeran. 'Moenggoehing ĕmas,
noeroetkeun pibeurateunana ĕmas baris
sakabeh parabot saroepaning hal nga-
bakti; moenggoehing sakabeh parabot
perak, noeroetkeun pibeurateunana, ba-
ris sakabeh parabot saroepaning hal
15 ngabakti; 'nja eta pibeurateunana
adjoeg ĕmas djeung palita-palitana ĕmas,
noeroetkeun pibeurateunana hidji-hidji
adjoeg djeung palitana; kitoe deui keur
adjoeg perak, noeroetkeun pibeurateu-
nana adjoeg djeung palitana, koemaha
bae pigaweëunana hidji-hidji adjoeg.
16 'Sarta djeung ĕmas, noeroetkeun pibeu-
rateunana, baris medja roti tata-tata,
keur hidji-hidji medja; sarta perak keur
17 medja-medja perak. 'Kitoe deui keur
garpoeh, bokor djeung kĕndi, ĕmas pi-
toewin; sarta keur pinggan ĕmas, noe-
roetkeun pibeurateunana hidji-hidji ping-
gan; kitoe keneh keur pinggan perak,
noeroetkeun pibeurateunana hidji-hidji
18 pinggan; 'djeung keur altar paragi
ngoekoes, ĕmas beunang ngabĕsot, noe-
roetkeun pibeurateunana; sarta ĕmas
kana tjonto titihan, nja eta moemoe-
karabinan, noe koedoe pada meber [djang-
djangna] djeung ngijoehan pĕti pĕrdjang-
19 djian Pangeran. 'Eta kabeh, [lahir Da-
woed,] datangna ka kami ti panangan
Pangeran, beunang noelis, baris nete-
lakeun sakabeh pagawean ijeu tjonto.
20 'Djeung Dawoed nimbalan deui ka Soe-
leman poetrana: [a] Sing tĕgĕr, djeung
sing gĕde hate; prak digawe; poma
oelah sijeun, sarta oelah geder; karana
Pangeran Allah, nja eta Allah kami,
tangtoe njarĕngan ka maneh; [b] moal
maneh teh koe andjeunna diantĕp, sarta
moal ditinggal, tĕpi ka tjatjapna saka-
beh pagawean baris ngabakti di gĕdong
21 Pangeran. 'Tah geuning, sadija bagian-
bagian para panghoeloe djeung ahli Le-
wi, baris sakabeh hal ngabakti di gĕ-
dong Allah; sarta maneh di sambarang
gawe tangtoe direudjeungan sababaraha
djalma noe soeka pribadi, toer palintĕr,
baris sakabeh hal ngabakti; malah eta
para kapala djeung sakabeh djalma-
djalma pada noenggoe sakabeh paren-
tah maneh. *a* p. 22: 13. *b* 5 Moesa 31:6.

## PASAL 29.

Tidinja radja Dawoed nimbalan ka sa-
pakoempoelan: Soeleman, anak kami,
[a] noe koe Allah dipilih ngan sorangan,
[b] boedak keneh, tatjan aja tanagana;
dĕmi pagawean teja gĕde; karana eta
karaton lain adjang manoesa, istoening
2 bade Pangeran Allah. 'Ari kami teh [c]
sakoewat-koewat geus tjatjawis eukeur
gĕdong Allah kami, ĕmas keur barang
ĕmas, perak keur barang perak, tam-
baga keur barang tambaga, beusi keur
barang beusi, sarta kai keur barang
kai; [d] intĕn angkik djeung intĕn tare-
teskeuneun, intĕn taboerkeuneun djeung
noe warna-warna roepana, sarta saroe-
paning intĕn moelja, samalah batoe
3 marmĕr loba katjida. 'Djeung deui, tina
kami soeka ka gĕdong Allah kami, reh
kami aja arta-banda sorangan ĕmas-
perak, koe kami dibere keur gĕdong
Allah kami, ditambahkeun ka sakabeh

anoe beunang kami njawiskeun keur
4 gĕdong kasoetjian teja; 'aja tiloe reboe
talenta ĕmas, estoe ĕmas [e] ti Opir, djeung
toedjoeh reboe talenta perak beunang
ngabĕsot, keur baris ngĕpoetan bilik gĕ-
5 dong-gĕdong, 'sangkan ĕmas, anoe koe-
doe ĕmas, sarta sangkan perak, anoe koe-
doe perak, djeung baris sambarang gawe,
djijeuneun toekang-toekang teja. Tjing,
saha noe soeka sorangan pinoeh keu-
6 peul poë ijeu, bade ka Pangeran? 'Seug
para kapala ahli karoehoen, djeung para
kapala kaom Israil, kitoe deui para ka-
pala noe njĕkĕl sareboe djeung noe njĕ-
kĕl saratoes, sarta para kapala gawe
7 radja, pada saroekaeun pribadi; 'toe-
loej pada ngahatoerkeun keur hal nga-
bakti di gĕdong Allah, ĕmas lima reboe
talenta, djeung salaksa gĕbleg wang
ĕmas; perak salaksa talenta; tambaga
salaksa dalapan reboe talenta, sarta
8 beusi sakĕti talenta. 'Djeung [f] saha-saha
noe ngampihan intĕn, disanggakeun ka
radja-brana gĕdong Pangeran, di bawah
9 kawasa Jĕhiĕl, oerang Gerson teja. 'Ari
djalma noe loba baroengaheun tina hal
eta pada soeka pribadi, wantoe-wantoe
pada soeka pribadi njanggakeun ka Pa-
ngeran djeung soehoedna hate; malah
radja Dawoed ge boengah, langkoeng-
langkoeng boengahna. *a* p. 28:5. *b* p. 22:5.
*c* p. 22:14. *d* 2 Moesa 35:27. *e* 1 Radj. 9:28.
*f* 2 Moesa 35:27.

10 Tidinja Dawoed moedji soekoer ka Pa-
ngeran, di hareupeun panon sapakoem-
poelan; ari pioendjoek Dawoed: Sagala
poedji ka andjeun, Pangeran, Allah Is-
rail, noe djadi karoehoen koering sada-
ja! ti kalanggĕngan dongkap ka kalang-
11 gĕngan deui. 'Andjeun, noen Pangeran!
[a] noe kagoengan sagala kaägoengan, sa-
rĕng kawasa, sarĕng kaähengan, sarĕng
kadjajaän, sarawoeh kamoeljaän; karan-
tĕn sadajana noe di langit sarĕng noe
di boemi, [kagoengan andjeun]; [b] nja an-
djeun, noen Pangeran! noe kagoengan
karadjaän, sarĕng noe pinoendjoel,
12 djoengdjoenan sadajana. 'Ari kabeung-
haran sarĕng kamoeljaän datangna ti
pajoeneun andjeun, kalajan andjeun noe
moerba ka saniskantĕn; sarawoeh dina
panangan andjeun kakoewatan sarĕng
kawasa; toer panangan andjeun noe jasa
ngagĕdekeun sarĕng ngabĕdaskeun ka
13 saniskantĕn. 'Mana ajeuna, noen Allah
koering! ijeu koering pada nganoehoen-
keun ka andjeun, sarĕng maroedji ka
padjĕnĕngan andjeun noe langkoeng
14 aheng. 'Karantĕn saha diri koering, sa-
rĕng saha rahajat koering, jen koering
pada gadoeh kakoewatan kana soeka
sorangan, sapĕrtos kijeu? estoe sanis-
kantĕn datangna ti andjeun, sarĕng koe-
ring njaranggakeun teh ka andjeun ti
15 panangan salira andjeun. 'Karantĕn koe-
ring teh [c] pada semah di pajoeneun an-
djeun, kalajan djalma madjik, sapĕrtos
sadajana karoehoen koering; oemoer
koering sadaja di boemi teh [d] sapĕrtos
kalangkang, sarĕng taja pangharĕpan.
16 'Noen Pangeran, Allah koering sadaja!
eta saniskantĕn noe mangpirang-pirang
teh, anoe kenging njawiskeun koering
sadaja, pikeun mangnjijeunkeun andjeun
gĕdong bade padjĕnĕngan andjeun noe
soetji teja, estoe datangna ti panangan
andjeun, sarĕng kagoengan andjeun sa-
17 niskantĕn. 'Kalajan koering teh tĕrang,
noen Allah koering! [e] jen andjeun teh
ngararaoskeun kana hate, sarĕng kaes-
toean koe andjeun kamanah. Ari koe-
ring teja soeka sorangan njanggakeun
eta saniskantĕn sarĕng kaestoean hate
koering; sarĕng ajeuna oemat andjeun,
anoe kapĕndak di dijeu, koe koering ka-
tendjo sarĕng kaboengahan, pada njang-
gakeun ka andjeun tina soekana sora-
18 ngan. 'Noen Pangeran, [f] Allah Ibrahim,
Ishak sarĕng Israil, noe djadi karoehoen
koering sadaja! moegi-moegi ijeu ditĕ-
tĕpkeun salalanggĕngna dina rarasaän
pamikir hate oemat andjeun, sarĕng ha-
tena moegi pada dibĕnĕrkeun ka salira
19 andjeun. 'Sarawoeh Soeleman, anak koe-
ring, moegi-moegi dipaparin hate soe-
hoed, soepaja ngestikeun timbalan an-
djeun, pĕrtelaän andjeun sarĕng pikoe-
koeh andjeun, kalajan soepaja ngalam-
pahkeun eta saniskantĕn, sarĕng njijeun
eta karaton, anoe koe koering ditjawis-
keun teja. *a* Wahj. 4:11; 5:13. *b* Mat. 6:13. *c* 3 Moesa
35:23. *d* Aj. 14:2. *e* p. 28:9. *f* 1 Radj. 18:36.

20 Nimbalan deui Dawoed ka sapakoem-
poelan teh: Maraneh geura pada njoe-
koerkeun ka Pangeran, Allah maraneh!
Prak sapakoempoelan teh pada njoe-
koerkeun ka Pangeran, Allah karoehoen-
na; toeloej broek pada soedjoed ka

21 Pangeran sarta ka radja. 'Djeung pada
ngoerbankeun ka Pangeran koerban
peuntjitan, sarta ngoerbankeun koer-
ban doeroekan ka Pangeran dina isoek-
na, sabada poë eta, sareboe sapi ngora
lalaki, sareboe domba lalaki, sareboe
anak domba, [a] reudjeung koerbanna
inoeman, sarta koerban peuntjitan loba
22 nakĕr, koe karana sabangsa Israil. 'Sarta
dalahar-leueut di pajoeneun Pangeran
dina poë harita, bari rosa pisan nja
kaboengahan. Seug Soeleman, poetra
Dawoed, [b] kadoewa kalina didjĕnĕng-
keun radja, bari dilisahan bade ka Pa-
ngeran, djadi gĕgĕdoeg; kitoe deui nga-
23 lisahan Sadok, djadi panghoeloe. 'Tidinja
Soeleman teh tjalik dina korsi Pange-
ran, djoemĕnĕng radja, ngaganti Dawoed
ramana, sarta nja loeloes; djeung sa-
bangsa Israil pada noeroet ka andjeun-
24 na. 'Ari sakabeh para kapala, sarta para
prawira, kitoe deui sadajana poetra ra-
dja Dawoed, pada ngoendjoengan, tarima
25 di handapeun radja Soeleman. 'Sarta
Soeleman teh koe Pangeran langkoeng-
langkoeng nja diagoengkeun di hareu-
peun panon sabangsa Israil, djeung dipa-
parin tjahja karadjaän, sakoemaha noe
tatjan aja di sakabeh radja, noe saheu-
laeun andjeunna njangking bangsa Israil.

*a* 3 Moesa 23:13. *b* 1 Radj. 1.

26 Tah, kitoe Dawoed poetra Isai nga-
27 radjaänana ka sabangsa Israil. 'Ari la-
wasna Dawoed ngaradjaän teh ka Israil
[a] opat poeloeh taoen; di Hebron nga-
radjaänana toedjoeh taoen, sarta di Jĕ-
roesalem ngaradjaänana tiloe poeloeh
28 tiloe taoen. 'Toeloej Dawoed poepoes,
sĕpoeh pisan, warĕg nja oemoer, ka-
beungharan djeung kamoeljaän; sarta
Soeleman poetrana djoemĕnĕng radja,
29 ngaganti andjeunna. - 'Ari tjarijos radja
Dawoed, ti mimitina tĕpi ka pangang-
geusanana, saĕnjana kaoengĕlkeun dina
tjarijos Samoeël, djoeroe tingal teja,
djeung dina tjarijos nabi Natan, sarta
dina tjarijos [b] Gad, djoeroe pĕlĕng teja;
30 'reudjeung sakabeh hal karadjaänana
sarta pangawasana, toer mangsa-mangsa
noe njorang ka andjeunna, djeung ka
Israil, sarta ka sakabeh karadjaän tanah-
tanah.

*a* 1 Radj. 2:11. *b* p. 21:9.

---

# KITAB BABAD NOE KADOEWA.

---

## PASAL 1.

1 Ari Soeleman poetra Dawoed [a] dikoe-
watkeun dina karadjaänana, sarta
disarĕngan koe Pangeran Allahna, bari
2 diagoengkeun langkoeng-langkoeng. 'Ti-
dinja Soeleman maparin timbalan ka
sabangsa Israil, ka para kapala noe
njĕkĕl sareboe sarta noe njĕkĕl saratoes,
ka para hakim, djeung ka sakabeh gĕ-
gĕden di sabangsa Israil, para loeloegoe
3 ahli karoehoen teja. 'Bral Soeleman ang-
kat, diiring koe sapakoempoelan, ka
ĕnggon loehoer noe di Gibon teja; [b] ka-
rana nja di dinja ajana himah tĕpangan
kagoengan Allah, beunang ngadamĕl
Moesa, abdi Pangeran, di tĕgal lĕga teja.
4 'Tatapi ari pĕti Allah mah koe Dawoed
geus diinditkeun ti Kirjat-Jarim, ka noe
beunang Dawoed njawiskeun pikeun eta,
[c] wantoe koe andjeunna geus dipangma-
5 sangkeun himah di Jĕroesalem. 'Ngan [d]
ari altar tambaga, noe beunang njijeun
Bĕsalel, poetra Oeri, anoe poetra Hoer
teja, aja keneh di dinja, di hareupeun
balandongan Pangeran; nja eta noe di-
pĕndakan koe Soeleman djeung koe pa-
6 koempoelan. 'Toeloej Soeleman [e] ngoer-
ban di dinja, di pajoeneun Pangeran,
dina altar tambaga, noe dina himah tĕ-
pangan teja; sareboe koerban doeroekan
noe koe andjeunna dikoerbankeun dina
eta altar.

*a* 1 Radj. 2:46. *b* 1 Bab. 16:39.
*c* 2 Sam. 6:17. *d* 2 Moesa 38:1. *e* 1 Radj. 3:4.

7 Dina peuting harita Allah nembongan
ka Soeleman; ari timbalanana ka an-
djeunna: Geura menta, hajang dipaparin
8 naon koe kami? 'Pioendjoek Soeleman

ka Allah: Andjeun teh ka poen bapa
Dawoed midamĕl kaäsihan rosa pisan,
sarĕng abdi koe andjeun didjadikeun
9 radja ngagĕntos poen bapa. 'Ajeuna, noen
Pangeran Allah! [a] moegi dijaktoskeun
pangandika andjeun ka poen bapa Da-
woed teja; karantĕn abdi koe andjeun
geus didjadikeun radja, njangking oemat,
[b] lobana sapĕrtos keusik di boemi.
10 'Ajeuna abdi teh moegi dipaparin ka-
pintĕran sarĕng kanjaho, soepaja abdi
bisa [c] kaloewar-asoep ti heulaeun eta
oemat; karantĕn saha noe pibisaeun nga-
hakiman ka oemat andjeun, noe sakitoe
11 rosana? 'Ari timbalan Allah ka Soele-
man: Sapedah maneh kitoe dina hate
maneh, sarta lain menta kabeungharan,
kamoektian, atawa kamoeljaän, atawa
pati djalma noe geuleuh ka maneh, kitoe
deui lain menta oemoer pandjang, nja
menta teh keur diri maneh kapintĕran
djeung kanjaho, soepaja bisa ngahaki-
man ka oemat kami, doemeh maneh
koe kami geus didjadikeun radja njĕkĕl
12 eta: 'noe matak kapintĕran djeung ka-
njaho teja geus dipaparinkeun ka maneh;
malah kami ka maneh rek maparin deui
kabeungharan, kamoektian djeung ka-
moeljaän; di lĕbah radja-radja noe ti heu-
laeun maneh hanteu aja noe kitoe, sarta ti
pandeurieun maneh moal aja noe kitoe.
13 'Toeloej Soeleman angkat ti ĕnggon
loehoer noe di Gibon, ti hareupeun hi-
mah tĕpangan teja, moelih ka Jĕroesa-
lem; geus kitoe ngaradjaän ka Israil.

*a* 1 Radj. 8 : 26. *b* 1 Moesa 13 : 16. *c* 4 Moesa 27 : 17.

14 Djeung deui [a] Soeleman ngoempoel-
keun kareta djeung toekang toempak
koeda, datang ka kagoengan sareboe
opat ratoes kareta, djeung salaksa doe-
wa reboe toekang toempak koeda; ari
eta teh koe andjeunna dipĕrnahkeun di
sakoer nagara pakaretaän, sarta di sa-
15 lira radja di Jĕroesalem. 'Ari ĕmas-perak
koe radja didjadikeun loba di Jĕroe-
salem sapĕrti batoe, djeung kai poetri
didjadikeun loba tjara kai lowa noe di
16 tanah handap. 'Ari koeda kagoengan
Soeleman kaloewaran ti Mĕsir; koe pa-
ra soedagar radja dibeulina goendoe-
kan, sagoendoek-sagoendoek sahargana.
17 'Djeung sok ngarala kareta, dibawa ka
loewar ti Mĕsir, harga gĕnĕp ratoes
sekel, ari koeda harga saratoes lima
poeloeh; djeung ngalantarankeun ong-
koh ngabidjilkeun baris sakabeh radja
oerang Het djeung radja-radja Sam.

*a* 1 Radj. 4 : 26; 10 : 26.

## PASAL 2.

Ari Soeleman teh ngĕrsakeun ngada-
mĕl [a] hidji gĕdong pikeun padjĕnĕ-
ngan Pangeran, djeung [b] hidji gĕdong
2 karadjaänana. 'Sarta Soeleman ngetang
[c] toedjoeh laksa djalma pananggoeng,
djeung dalapan laksa djalma toekang
batoe di pigoenoengan, sarta ngamando-
ran ka dinja tiloe reboe gĕnĕp ratoes.
3 'Djeung deui Soeleman [d] miwarangan ka
Hoeram, radja Tiroes, mihatoer kijeu:
Sakoemaha andjeun bareto midamĕl ka
Dawoed, rama kaoela, nja dikintoenan
kai poetri pikeun ngadamĕl gĕdong ling-
gihaneun andjeunna teja, [moegi ka ka-
4 oela nja kitoe deui].' Salĕrĕsna, pasĕdjaän
kaoela, dek njijeun hidji gĕdong bade pa-
djĕnĕngan Pangeran, Allah kaoela, dek
disoetjikeun ka andjeunna, pikeun ngoe-
koes ka pajoeneunana seuseungitan noe
aroem, sarĕng pikeun roti tata-tata teu
pĕtot-pĕtot, sarawoeh pikeun koerban
doeroekan isoek reudjeung sore, toer
dina saban poë sabat, dina saban panang-
galan, sarĕng dina sakoer pesta Pange-
ran, Allah kaoela. Nja eta teh geus
diwadjibkeun ka Israil salalanggĕngna.
5 'Ari eta gĕdong, anoe rek didjijeun koe
kaoela teja, bakal gĕde; [e] karantĕn Allah
kaoela sadaja teh agoeng ti batan saka-
6 beh batara. 'Nanging saha noe aja ka-
koewatan njijeun gĕdong bade andjeun-
na? [f] Saestoena langit, dalah langiting
sadajana langit oge, dilinggihan koe an-
djeunna teu asoep; na saha kaoela, dek
njijeun gĕdong pikeun andjeunna? ka-
djaba moen pikeun ngoekoes bae ka pa-
7 joeneunana. 'Mana ajeuna kaoela moegi
kintoenan hidji djalma pintĕr, pikeun
digawe koe ĕmas, koe perak, koe tam-
baga, koe beusi, koe woengoe, koe gin-
tjoe sarawoeh koe biroe langit, sarĕng
noe bisa njijeun oekiran, soepaja ngareu-
djeungan ka djalma palintĕr, anoe aja di
kaoela, di Joeda sarĕng di Jĕroesalem,
kenging njawiskeun Dawoed, rama ka-
8 oela. 'Sarĕng kaoela moegi kintoenan
kai poetri, kai djamoedjoe sarĕng kai
tjandana ti goenoeng Libanon; karantĕn

kaoela tĕrang pisan, abdi andjeun bari-
saeun noewar kai di Libanon; salĕrĕsna,
abdi-abdi kaoela bakal reureudjeungan
9 sarĕng abdi-abdi andjeun. 'Sarĕng sina
njawiskeun keur kaoela kai masing loba;
karantĕn eta gĕdong, anoe rek didjijeun
koe kaoela teja, bakal gĕde nja aheng.
10 'Sarĕng, sawangsoelna, kaoela ka abdi-
abdi andjeun noe marotong, noe naroe-
war kai, sĕdja mere tarigoe beunang
noetoe, doewa laksa pikoel, gandroeng
doewa laksa pikoel, tji-anggoer doewa
laksa bat, sarĕng minjak doewa laksa
11 bat. 'Tidinja Hoeram, radja Tiroes, nga-
walon koe sĕrat, sarta dikintoenkeun
ka Soeleman, [oengĕlna kijeu]: [g] Sabab
Pangeran miasih ka oematna, noe mawi
andjeun didjadikeun radja, njangking
12 eta. 'Misaoer deui Hoeram teh: [h] Sagala
poedji ka Pangeran, Allah Israil, noe
ngadamĕl langit sarĕng boemi, noe ka
radja Dawoed geus maparin poetra pin-
tĕr, awas kasoertian sarĕng pangartosan,
noe bakal ngadamĕl gĕdong bade Pange-
13 ran, sarawoeh gĕdong karadjaänana. 'Ari
ajeuna, kaoela njanggakeun hidji djalma
pintĕr, awas pangartian, [i] nja eta bapa
14 Hoeram, 'anak awewe, noe kaäsoep
anak-poetoe Dan, dĕmi bapana oerang
Tiroes; bisaeun digawe koe ĕmas sarĕng
koe perak, koe tambaga, koe beusi, koe
batoe sarĕng koe kai, koe woengoe, koe
biroe langit, koe boëh katji sarĕng koe
gintjoe; toer bisaeun njijeun saroepaning
oekiran, kalajan mikir saroepaning ka-
radjinan, anoe bade dipiwarang ka dinja,
sinarĕngan djalma palintĕr kagoengan
andjeun, sarawoeh djalma palintĕr kagoe-
ngan goesti kaoela Dawoed, rama andjeun.
15 'Ari ajeuna, pĕrkawis tarigoe sarĕng gan-
droeng, minjak sarĕng anggoer, anoe di-
lahirkeun koe goesti teja, moegi kin-
16 toenkeun ka abdi-abdi andjeun; 'sarĕng
kaoela sĕdja noewar kai ti goenoeng
Libanon, sakakirang andjeun, seug dige-
tekkeun, didongkapkeun ka andjeun dja-
lan laoet, ka Jopa; kantoen koe andjeun
dikoendjalan ka Jĕroesalem.

*a* p. 6 : 7, 10. *b* 1 Radja 7 : 1. *c* 1 Radja 5 : 15. *d* 1 Radj. 5 : 2. *e* 2 Moesa 18 : 11. *f* p. 6 : 18. *g* p. 9 : 8. *h* 1 Radj. 5 : 7. *i* 1 Radj. 7 : 14.

17 [a] Tidinja Soeleman ngetang sakabeh
djalma ngoembara, noe aja di tanah Is-
rail, sanggeusna diëtang bilanganana
koe Dawoed ramana; kapĕndak aja sa-
kĕti lima laksa tiloe reboe gĕnĕp ratoes.
18 'Seug eta teh noe toedjoeh laksa koe
andjeunna didamĕl pananggoeng, sarta
noe dalapan laksa didamĕl toekang batoe
di pigoenoengan; ari noe tiloe reboe gĕ-
nĕp ratoes deui mah didamĕl mandor,
poerah ngagawekeun eta djalma-djalma.

*a* 1 Radj. 9 : 20; 1 Bab. 22 : 2.

## PASAL 3.

Prak Soeleman ngamimitian ngadamĕl
eta gĕdong Pangeran di Jĕroesalem,
dina goenoeng [a] Moria, noe geus ditoe-
doehkeun ka Dawoed ramana, [b] dina ĕng-
gon noe disadijakeun koe Dawoed, nja
dina pangirikan Ornan, oerang Jĕboes
2 teja. 'Ari [c] ngamimitianana ngadamĕl
teh dina boelan noe kadoewa, tanggal
doewa, dina kaopat taoenna andjeunna
3 djoemĕnĕng radja. 'Sarta kijeu padĕ-
meuna, noe koe Soeleman didamĕl, baris
ngadĕgkeun eta gĕdong Allah: palajoena,
make asta oekoeran baheula, gĕnĕp poe-
loeh asta, sarta panggĕrĕtna doewa poe-
4 loeh asta. 'Ari bale, ti hareup, palajoena
ti hareupeun panggĕrĕt gĕdong, doewa
poeloeh asta, sarta loehoerna saratoes
doewa poeloeh; koe andjeunna ti djĕrona
5 disapoet ĕmas doekĕt. 'Ari gĕdong noe
gĕde teh disapoet kai djamoedjoe, toeloej
disapoet deui ĕmas aloes, sarta direka
6 tangkal korma djeung rarantean. 'Djeung
deui gĕdong teh ditarapang intĕn moelja,
soepaja aheng; ari ĕmasna ĕmas Par-
7 waim. 'Djadi eta gĕdong, balokna, bang-
baroengna, bilikna djeung pantona koe
andjeunna pada disapoet ĕmas, toer bi-
likna dioekiran roepa moekarabin.

*a* 1 Moesa 22 : 2. *b* 1 Bab. 21 : 18. *c* 1 Radj. 6.

8 Sarta andjeunna ngadamĕl gĕdong noe
pangsoetji-soetjina, palajoena noeroet-
keun panggĕrĕt gĕdong, doewa poeloeh
asta, kitoe deui panggĕrĕtna doewa poe-
loeh asta; sarta disapoet ĕmas aloes,
9 nganggo gĕnĕp ratoes talenta ĕmas. 'Ari
beuratna pakoe-pakoe ĕmas lima poe-
loeh sekel. Nadjan loteng-lotengna di-
10 sapoet ĕmas. 'Sarta andjeunna ngadamĕl
doewa moemoekarabinan, diajakeun di
djĕro gĕdong noe pangsoetji-soetjina, sa-
roepa wongwongan, djeung pada disa-
11 poet ĕmas. 'Ari moenggoeh djangdjang
moemoekarabinan teh, pandjangna doe-
wa poeloeh asta; djangdjang noe

sabeulah lima asta, aděk kana bilik
gědong, djeung lima asta djangdjang noe
sabeulah deui, antěl kana djangdjang
12 moemoekarabinan noe hidji deui. 'Kitoe
keneh djangdjang moemoekarabinan noe
hidji deui lima asta, aděk kana bilik
gědong, djeung lima asta djangdjang
noe sabeulah deui, rakět kana djang-
djang moemoekarabinan noe hidji deui.
13 'Djangdjang moemoekarabinan teh me-
berna doewa poeloeh asta; sarta moe-
moekarabinan teh narangtoeng, soe-
koean; ari rarajna njanghareup ka gě-
14 dong. 'Sarta andjeunna ngadaměl [a] hidji
reregan, roepa biroe langit, woengoe,
gintjoe djeung boëh katji, sarta direka
roepa moekarabin. *a* 2 Moesa 26 : 31.
15 Djeung deui [a] andjeunna ngadaměl
doewa pilar, baris ti hareupeun gědong,
tiloe poeloeh lima asta loehoerna; sarta
mamakoetaän, anoe dina hoeloena, lima
16 asta. 'Djeung ngadaměl rante [b] di kabah
toekang, sarta něrapkeun [deui noe kitoe]
dina hoeloe pilar; toer ngadaměl dada-
limaän saratoes siki, ditěrapkeun dina
17 eta rante. 'Toeloej pilar teh diaraděg-
keun ti hareupeun kabah, noe hidji ti
katoehoe, noe hidji deui ti kentja; noe
katoehoe dingaranan Jakin, ari noe ken-
tja dingaranan Boas. *a* 1 Radj. 7 : 15.
*b* 1 Radj. 6 : 16.

## PASAL 4.

Djeung deui Soeleman ngadaměl [a] hidji
altar tambaga, doewa poeloeh asta
pandjangna, doewa poeloeh asta roe-
bakna, djeung sapoeloeh asta loehoerna.
*a* 1 Radj. 8 : 64.
2 Sarta [a] ngadaměl hidji lalaoetan tjitak,
sapoeloeh asta ti sisina těpi ka sisina
deui, boeleud pisan, sarta lima asta loe-
hoerna; dioekoerna těpoeng-gělang koe
3 tali tiloe poeloeh asta. 'Ari handapeu-
nana make sasapian, noe ngalingkoeng
eta sakoeriling-boengking, sapoeloeh di
djěro saästa, ngalingkoeng eta lalaoetan
sakoeriling; ari sasapian teh aja doewa
djadjar; ditjitakna barěng djeung eta.
4 'Lalaoetan teja noempang dina doewa
wělas sasapian: noe tiloe njanghareup
ngaler, noe tiloe njanghareup ngoelon,
noe tiloe njanghareup ngidoel, ari noe
tiloe deui njanghareup ngetan; djadi
lalaoetan teh aja dina loehoer eta, sarta
5 sakabeh bobokongna ka djěro. 'Ari
kandělna lalaoetan teh satampah, sarta
sisina saroepa sisi loemoer, tjara kěm-
bang bakoeng; ari pieusieunana man-
djing tiloe reboe bat. *a* 1 Radj. 7 : 23.
6 Sarta [a] ngadaměl paso sapoeloeh siki;
toeloej diteundeunan, anoe lima ti ka-
toehoe, ari noe lima deui ti kentja, baris
wadah ngoembah; sakoer sipat koerban
doeroekan dikopjak-kopjak dina eta;
děmi lalaoetan teja mah keur para pang-
hoeloe ngoembah dina eta. *a* 1 Radj. 7 : 38.
7 Sarta [a] ngadaměl adjoeg ěmas, sapoe-
loeh siki, noeroetkeun hoekoemna; sok
diteundeunan di djěro kabah, noe lima
ti katoehoe, ari noe lima deui ti kentja.
*a* 1 Radj. 7 : 49.
8 Sarta [a] ngadaměl medja, sapoeloeh
siki; sok diteundeunan di djěro kabah,
noe lima ti katoehoe, ari noe lima deui
ti kentja. Toer ngadaměl pangepret, sa-
ratoes siki. *a* 1 Radj. 7 : 48.
9 Sarta [a] ngadaměl boeroean para pang-
hoeloe djeung [b] palataran gěde, kitoe
deui panto-panto palataran; ari eta
panto-pantona disapoet tambaga.
*a* 1 Radj. 6 : 36. *b* 2 Radj. 21 : 5.
10 Děmi lalaoetan teja diteundeun sa-
beulah ti katoehoe, ngetan-ngidoel.
11 Djeung deui Hoeram teja [a] njijeun
daloeng, sodok, sarta pangepret. Geus
tjatjap Hoeram teh njijeun pagawean,
anoe koe manehanana didjijeun pikeun
radja Soeleman, baris dina gědong Allah;
12 'nja eta noe doewa pilar, djeung bola,
sarta mamakoetaän, anoe dina hoeloe
doewa pilar teja, katoet noe doewa
anjaman, baris noetoepan eta doewa
bolaning mamakoetaän, anoe dina hoe-
13 loe pilar teja; 'sarta [b] dadalimaän teja,
opat ratoes siki, baris ka noe doewa
anjaman teja, doewa djadjar dadalimaän
kana hidji-hidji anjaman, anoe baris noe-
toepan eta doewa bolaning mamakoe-
14 taän, noe dina loehoer pilar teja. 'Sarta
njijeun [c] těmpat paso, djeung njijeun
15 pasona, dina těmpat paso teja; 'sarta
eta hidji lalaoetan, katoet noe doewa
16 wělas sasapian handapeunana. 'Kitoe
deui daloeng, sodok, sarta garpoeh,
djeung sakabeh bae paparabotan didji-
jeun koe bapa Hoeram pikeun radja
Soeleman, keur gědong Pangeran, tam-
17 baga disangling. 'Koe radja ditjitak

[d] di tanah lempar pĕlĕbah tji Jordan,
dina taneuh likĕt, antara Soekot djeung
18 Sĕredata. 'Ari eta sakabeh parabot, beu-
nang ngadamĕl Soeleman teja, loba ka-
tjida; wantoe-wantoe beuratna tambaga
hanteu diparijos. *a* 1 Radj. 7:40. *b* 1 Radj. 7:20.
*c* 1 Radj. 7:27. *d* 1 Radj. 7:46.
19 Djeung [a] Soeleman ngadamĕl saka-
beh parabot, anoe baris gĕdong Allah,
nja eta hidji altar ĕmas, sarta medja,
noe ditoempangan roti tingalieun;
20 'djeung adjoeg katoet palita-palitana,
baris ngagĕntjlang hareupeun kabah
toekang, noeroetkeun hoekoemna, ĕmas
21 doekĕt; 'sarta kĕmbang-kĕmbangna, pa-
litana, djeung tjatjapitna, ĕmas; eta
22 kabeh ĕmas pitoewin; 'kitoe deui peso,
pangepret, pisin djeung tjĕpoek, ĕmas
doekĕt. Ari moenggoeh lawang gĕdong,
pantona noe di djĕro, ka noe pangsoetji-
soetjina, kitoe keneh panto gĕdong ka-
bah teja, pada ĕmas. *a* 1 Radj. 7:48.

## PASAL 5.

Geus samakta [a] sakabeh dadamĕlan, noe
didamĕl koe Soeleman pikeun gĕdong
Pangeran. Tidinja Soeleman ngalĕbĕt-
keun barang beunang njoetjikeun Da-
woed ramana, nja eta ĕmas-perak djeung
sakabeh parabot; disimpĕn dina goe-
dang radja-brana gĕdong Allah.
*a* 1 Radj. 7:51.
2 Mangsa eta [a] para kokolot Israil,
djeung sakabeh loeloegoe kaom-kaom,
para gĕgĕden ahli karoehoen oerang
Israil, koe Soeleman dipiwarang koem-
poel ka Jĕroesalem, baris ngoenggah-
keun pĕti pĕrdjangdjian Pangeran teja,
3 ti dajeuh Dawoed, nja eta Sion. 'Toe-
loej sakabeh oerang Israil karoempoel
ka radja dina pesta, nja eta dina boe-
4 lan noe katoedjoeh. 'Barang geus da-
rongkap sakabeh kokolot Israil teh, [b]
djoeng ahli-ahli Lewi ngagotong eta pĕti.
5 'Seug ngoenggahkeun eta pĕti, sarta
djeung himah tĕpangan teja, katoet sa-
kabeh parabot soetji, noe aja dina hi-
mah; eta kabeh koe para panghoeloe
6 ahli-ahli Lewi dioenggahkeun. 'Ari ra-
dja Soeleman djeung sapadjĕmoehan Is-
rail, sakoer noe koempoel ka andjeunna
teja, arangkat ti heulaeun pĕti, pada
ngoerbankeun domba djeung sapi, noe
teu beunang diitoeng sarta teu beunang
7 dibilang tina kalobaänana. 'Tidinja koe
para panghoeloe eta pĕti pĕrdjangdjian
Pangeran diasoepkeun ka ĕnggonna, nja
kana kabahing gĕdong, ka noe pang-
soetji-soetjina, ka handapeun djangdjang
8 moemoekarabinan teja. 'Ari eta moe-
moekarabinan meber djangdjangna loe-
hoereun ĕnggon pĕti, sarta moemoeka-
rabinan teh ngijoehan kana pĕti djeung
9 kana rantjatanana, ti loehoer. 'Ari eta
rantjatanana parandjang, wani toeng-
toeng rantjatan teh katendjo dina pĕti,
ti hareupeun kabah toekang; dĕmi ti
loewar mah teu katendjo; sarta ajana
10 di dinja tĕpi ka mangsa ajeuna. 'Eta
pĕti taja eusian, ngan eta doewa pa-
pan, noe disimpĕn koe Moesa di Horeb,
basa Pangeran ngadamĕl pĕrdjangdjian
ka oerang Israil, sanggeusna boedal ti
11 Mĕsir teja. 'Ari geus kitoe, barang pa-
ra panghoeloe baridjil ti ĕnggon soetji,
(wantoe-wantoe sakabeh panghoeloe
anoe djonghok [c] geus pada njoetjikeun
maneh, hanteu ngoeroes [d] dina bagian;
12 'kitoe deui ahli-ahli Lewi, noe djaradi
ahli njanji, sagala-galana, [e] nja eta Asap,
Heman, Jĕdoetoen, djeung poetra-poe-
trana sarta saderek-saderekna, papake-
anana boĕh katji, narabeuh tjetjempres,
tjĕlĕmpoeng djeung katjapi, pada nang-
toeng wetaneun altar, direudjeungan
koe panghoeloe saratoes doewa poeloeh,
13 narijoep tarompet;) 'ari geus kitoe, keur
barang noe narompet sarta noe njaranji
kawas saoerang, kadengena toenggal sa-
sora, ragĕm moedji djeung nganoehoen-
keun ka Pangeran; sarta barang eta
narikkeun sowarana, ditarimbang koe
tarompet, koe tjetjempres djeung koe
tatabeuhan, moedji ka Pangeran, [f] sa-
bab moerah, sabab langgĕng kaäsiha-
nana, heg gĕdong teh dieusian mega,
14 tĕgĕs gĕdong Pangeran, 'datang ka para
panghoeloe teu kaoer nangtoeng baris
ngabakti, tina heurin koe eta mega;
wantoe gĕdong Allah teh pinoeh koe
kamoeljaän Pangeran. *a* 1 Radj. 8.
*b* 5 Moesa 31:9, 25. *c* p. 29:15. *d* 1 Bab. 24.
*e* 1 Bab. 25:1. *f* Djab. 106:1.

## PASAL 6.

Mangsa eta [a] Soeleman ngalahir: Tim-
balan Pangeran kĕrsa linggih di noe
2 angkeub. 'Ari simkoering teh bade

andjeun njijeun ijeu gĕdong pangtjalikan,
nja ĕnggon linggihaneun andjeun sala-
3 langgĕngna. 'Toeloej radja malik pa-
meunteuna, sarta ngabĕrkahan ka sapa-
koempoelan Israil; ari sapakoempoelan
4 Israil teh nangtoeng. 'Seug radja ngala-
hir: Sagala poedji ka Pangeran, Allah Is-
rail, noe ngandika koe lambena ka Da-
woed, rama kami, sarta dilaksanakeun
koe pananganana; kijeu pangandikana:
5 'Ti poĕan oemat kami koe kami dika-
loewarkeun ti tanah Mĕsir teja, taja
pisan nagara sakabeh kaom Israil noe
koe kami dipilih pikeun njijeun gĕdong,
baris djĕnĕngan kami linggih di dinja;
sarta taja djalma noe koe kami dipilih
sina djadi gĕgĕdoeg, njangking oemat
6 kami Israil. 'Ngan Jĕroesalem noe koe
kami dipilih, soepaja djĕnĕngan kami
linggih di dinja, sarta Dawoed noe koe
kami dipilih, sina njangking oemat ka-
7 mi Israil. 'Ari geus kitoe Dawoed, ra-
ma kami, bareto aja manah ngadamĕl
hidji gĕdong pikeun padjĕnĕngan Pa-
8 ngeran, Allah Israil. 'Tatapi aja tim-
balan Pangeran ka Dawoed, rama ka-
mi, kijeu: Sapedah maneh teh aja pikir
njijeun gĕdong pikeun djĕnĕngan kami,
nja hade pisan maneh teh aja pikir ki-
9 toe; 'ngan maneh mah montong toe-
loes njijeun gĕdong teh; sabalikna anak
maneh, noe pika-loewareun ti tjangkeng
maneh, nja eta noe pinjijeuneun gĕdong
10 teh pikeun djĕnĕngan kami. 'Tah, Pa-
ngeran geus ngajaktoskeun pangandi-
kana, noe diandikakeun teja; da kami
teh ngadĕg, ngaganti Dawoed, rama
kami, sarta kami teh tjalik dina korsi
karadjaän Israil, sakoemaha pangandika
Pangeran teja; malah kami teh ĕnggeus
njijeun gĕdong teh pikeun padjĕnĕngan
11 Pangeran, Allah Israil. 'Toer kami teh
di dinja geus neundeun eta pĕti, anoe
djadi wadah pĕrdjangdjian Pangeran,
beunang andjeunna ngadamĕl ka oerang
Israil teja. 1 Radj. 8:12.
12 [a] Toeloej andjeunna ngadĕg hareupeun
altar Pangeran, kasaksian koe sapa-
koempoelan Israil, bari nadahkeun pa-
13 nanganana; '(wantoe-wantoe Soeleman
geus ngadamĕl hidji dadampar tambaga,
diteundeun di tĕngah [b] palataran, lima
asta pandjangna, lima asta roebakna,
djeung tiloe asta loehoerna; seug ngadĕg
dina loehoer eta; brĕk tapak-dĕkoe, ka-
saksian koe sapakoempoelan Israil, bari
nadahkeun pananganana ka langit;)
14 'sarta oendjoekan kijeu: Noen Pange-
ran, Allah Israil! taja noe nandingan ka
andjeun, estoe djoemĕnĕng Allah di sa-
warga sarĕng di boemi; noe nĕtĕpkeun
pĕrdjangdjian sarĕng kaäsihan ka abdi-
abdi andjeun, noe loemampah di pajoe-
15 neun andjeun tĕroes sarĕng hate; 'anoe
geus nĕtĕpkeun ka abdi andjeun Dawoed,
poen bapa, anoe koe andjeun diandika-
keun ka bapa teja; ari lambe andjeun
anoe ngandika, sarĕng koe panangan an-
djeun geus dilaksanakeun, sakoemaha
16 noe boekti dintĕn ijeu. 'Ari ajeuna, noen
Pangeran, Allah Israil! moegi-moegi nĕ-
tĕpkeun ka abdi andjeun Dawoed, poen
bapa, anoe koe andjeun diandikakeun
ka bapa, nja pangandika noe kijeu teja:
Maneh di pajoeneun kami moal pika-
pĕnggĕleun djalma dijoek dina korsi
karadjaän Israil; kitoe soteh oepama
anak-intjoe maneh ngaraksa djalanna,
ngalakonan papakon kami, sakoemaha
loemakoe maneh di pajoeneun kami.
17 'Ari ajeuna, noen Pangeran, Allah Israil!
moegi dijaktoskeun pangandika andjeun,
noe koe andjeun diandikakeun ka abdi
18 andjeun, Dawoed teja. 'Nanging koe-
maha, Allah teh sajaktosna pilinggiheun
di manoesa, di boemi? Salĕrĕsna, langit,
dalah langiting sadajana langit oge, di-
linggihan koe andjeun teu asoep; geus
soemawonna ijeu gĕdong, beunang sim-
19 koering njijeun. 'Parandene kitoe, noen
Pangeran, Allah simkoering! moegi-
moegi majoen ka panĕda abdi andjeun,
sarĕng ka panoehoenna; moegi ngamak-
boel ka panjambat sarĕng ka panĕda, noe
koe abdi andjeun bade ditĕda ka pajoe-
20 neun andjeun. 'Ari sotja andjeun moegi-
moegi neuteup ka ijeu gĕdong sijang-wĕ-
ngi, nja ka ĕnggon, noe koe andjeun ditim-
balkeun, jen padjĕnĕngan andjeun bade
dipĕrnahkeun di dinja; moegi-moegi nga-
makboel ka panĕda, noe koe abdi andjeun
21 bade ditĕda dina ijeu ĕnggon. 'Sarĕng
moegi-moegi ngamakboel ka panoehoen
abdi andjeun, kitoe deui ka panoehoen
oemat andjeun Israil, satijap-tijap nĕnĕda
dina ijeu ĕnggon; koe andjeun moegi di-
makboel ti ĕnggon andjeun linggih, nja
ti sawarga; moegi dimakboel, sarĕng

22 moegi ngahampoera. 'Manawi aja djalma
gadoeh dosa ka batoer, ladjĕng ditoem-
pangan soempah, arek disoempahan, ti-
dinja datang, sarĕng soempah ka hareu-
peun altar andjeun, dina ijeu gĕdong:
23 'seug andjeun moegi-moegi ngamakboel
ti sawarga, sarĕng didamĕl; nja moegi
ngahoekoeman ka abdi-abdi andjeun,
ngabalĕs ka noe salah, djalanna sina
malik ka dirina, sarĕng ngabĕnĕrkeun
ka noe bĕnĕr, dipaparin noeroetkeun ka-
24 bĕnĕranana. 'Sarĕng manawi oemat an-
djeun Israil eleh di hareupeun moesoeh,
tina garadoeh dosa ka andjeun; ana la-
djĕng tarobat, ngarakoekeun padjĕnĕ-
ngan andjeun, bari nĕnĕda sarawoeh
noenoehoen ka pajoeneun andjeun dina
25 ijeu gĕdong: 'seug andjeun moegi-moegi
ngamakboel ti sawarga, sarĕng moegi
ngahampoera kana dosa oemat andjeun
Israil, sarawoeh moegi dipoelangkeun
kana tanah, noe koe andjeun geus dipa-
parinkeun ka maranehanana sarĕng ka
26 karoehoenna. 'Manawi langit noetoep,
hanteu aja hoedjan, sabab eta garadoeh
dosa ka andjeun; ana ladjĕng nĕnĕda
dina ijeu ĕnggon, ngarakoekeun padjĕ-
nĕngan andjeun, bari tarobat mitjeun
dosana, tina koe andjeun disoekĕrkeun:
27 'seug andjeun moegi-moegi ngamakboel
ti sawarga, kalajan moegi ngahampoera
kana dosa abdi-abdi andjeun sarĕng kana
dosa oemat andjeun Israil, ana koe an-
djeun geus diwoeroek djalan noe sae,
anoe koedoe dilakonan koe maraneha-
nana; sarawoeh moegi maparin deui
hoedjan ka tanah andjeun, noe koe an-
djeun geus dipaparinkeun ka oemat an-
28 djeun, djadi milik. 'Manawi dina tanah
aja patjĕklik, moen aja pagĕboeg, moen
aja hama perang atanapi hama beureum,
hama simeut atanapi hama hileud; ma-
nawi disĕsĕdĕk koe moesoehna dina ta-
nah, di nagara-nagarana, naon bae ba-
29 lahi sarĕng naon bae panjakit: 'naon
bae panĕda, naon bae panoehoen, anoe
datang ti sambarang manoesa, atanapi
ti sadajana oemat andjeun Israil, anoe
geus roemaos tjilakana sarĕng kasang-
saraänana sorangan-sorangan, bari la-
djĕng nadahkeun leungeunna ka ijeu
30 gĕdong: 'seug andjeun moegi-moegi nga-
makboel ti sawarga, ti ĕnggon andjeun
linggih, sarĕng moegi ngahampoera, bari
maparin ka oenggal-oenggal djalma noe-
roetkeun sadajana djalan-djalanna, re-
hing andjeun langkoeng oeninga kana
hatena; karantĕn andjeun njalira bae
noe oeninga kana hate anak Adam;
31 'soepaja pada sijeun koe andjeun, ngala-
konan djalan andjeun satoetoep oemoer
maranehanana hiroep dina tanah, anoe
koe andjeun dipaparinkeun ka karoe-
32 hoen simkoering sadaja. 'Kitoe deui
moenggoehing djalma bangsa lijan, anoe
teu kalĕbĕt oemat andjeun Israil, madak
datang ti nagara djaoeh, tina sabab pa-
djĕnĕngan andjeun noe agoeng, sarĕng
sabab panangan andjeun noe kawasa,
sarawoeh sabab asta andjeun noe njo-
dor; ana datang ka ijeu gĕdong, sarĕng
33 nĕnĕda: 'seug andjeun moegi-moegi nga-
makboel ti sawarga, ti ĕnggon andjeun
linggih, sarĕng moegi ngadamĕl noeroet-
keun saniskantĕn anoe mawi eta djalma
bangsa lijan teh sasambat ka andjeun;
soepaja sadajana bangsa noe di boemi
pada nganjahokeun ka padjĕnĕngan an-
djeun, sarĕng sangkan pada sijeun koe
andjeun sapĕrtos oemat andjeun Israil,
sarĕng soepaja pada tĕrangeun, jen ijeu
gĕdong, beunang njijeun simkoering,
estoe katĕlah koe padjĕnĕngan andjeun.
34 'Manawi oemat andjeun boedal, sĕdja
mĕrangan ka moesoehna, djalan mana
bae oemat teh dipiwarangna koe an-
djeun, ladjĕng nĕnĕda ka andjeun, njang-
hareup ka ijeu nagara, kenging andjeun
milih, sarĕng ka ijeu gĕdong, beunang
simkoering njijeun bade padjĕnĕngan an-
35 djeun: 'seug andjeun moegi-moegi ti
sawarga ngamakboel ka panĕdana sa-
rĕng ka panoehoenna, kalajan moegi
36 ngoeroeskeun pĕrkawisna. 'Manawi eta
teh garadoeh dosa ka andjeun, (karantĕn
taja manoesa, noe teu milampah dosa
mah) ladjĕng andjeun ngabĕndon ka da-
rinja, bari seug diselehkeun ka moesoeh,
sarĕng didjarah koe eta ka tanah noe
37 djaoeh atanapi deukeut; 'ana koe ma-
ranehanana dipiingĕt dina tanah ĕng-
gonna didjarah teh, seug tarobat, bari
noenoehoen ka andjeun dina tanah pang-
djarahanana, pokna: Koering tarima do-
sa, milampah bengkok, migawe doraka;
38 'ana tarobat ka andjeun tĕroes reudjeung
hate, sarĕng tĕroes reudjeung njawa,
dina tanah pangdjarahanana, ĕnggonna

didjarah teh, bari nĕnĕda, njanghareup
ka tanahna, noe koe andjeun dipaparin-
keun ka karoehoenna, nja ka nagara
kenging andjeun milih, sarĕng ka ijeu
gĕdong, beunang simkoering njijeun bade
39 padjĕnĕngan andjeun: 'seug andjeun
moegi-moegi ti sawarga, ti ĕnggon an-
djeun linggih, ngamakboel ka panĕdana
sarĕng ka panoehoenna, kalajan moegi
ngoeroeskeun pĕrkawisna, sarawoeh
moegi ngahampoera ka oemat andjeun
40 noe garadoeh dosa ka andjeun. 'Ajeuna,
noen Allah simkoering! sotja andjeun
moegi-moegi boeka, sarĕng tjĕpil an-
djeun moegi-moegi ngadangoekeun ka
41 panĕda dina ijeu ĕnggon. 'Doepi ajeuna,
noen Pangeran Allah! [c] moegi ngadĕg;
soemangga lĕbĕt kana reureuh andjeun,
nja salira andjeun sinarĕngan pĕtining
kabĕdasan andjeun. Panghoeloe-pang-
hoeloe andjeun, noen Pangeran Allah!
moegi pada dipakeanan kasalamĕtan;
sarĕng kaäsih-kaäsih andjeun moegi sina
42 pada boengah koe kangeunahan. 'Noen
Pangeran Allah! moegi lisahan andjeun
koe andjeun oelah ditampik; moegi
emoet kana [d] kanoegrahan Dawoed, abdi
andjeun. *a* 1 Radj. 8:22. *b* p. 4:9. *c* Djab. 132:8.
*d* Jĕs. 55:3.

PASAL 7.

Barang Soeleman parantos nĕnĕda, [a]
djoet toeroen seuneu ti langit, ngalĕ-
boer eta koerban doeroekan djeung koer-
ban peuntjitan teja; [b] sarta kamoeljaän
2 Pangeran ngeusian eta gĕdong, 'datang
ka para panghoeloe teu kaoer asoep ka
gĕdong Pangeran; wantoe gĕdong Pa-
ngeran teh pinoeh koe kamoeljaän Pa-
3 ngeran. 'Sarta koe sakabeh oerang Israil
katendjo seuneu teh toeroen, djeung
kamoeljaän Pangeran linggih dina gĕ-
dong; broek pada njoeoeh kana taneuh,
dina oebin, sarta pada soedjoed, bari
nganoehoenkeun ka Pangeran, [c] sabab
moerah, sabab langgĕng kaäsihanana.
4 'Tidinja radja djeung sakabeh djalma-
djalma [d] pada ngoerbankeun koerban
5 peuntjitan ka pajoeneun Pangeran. 'Ari
radja Soeleman ngoerbankeunana koer-
ban peuntjitan teh, sapi doewa laksa
doewa reboe sĕle, djeung domba sakĕti
doewa laksa sĕle. Tah, kitoe radja djeung
sakabeh djalma-djalma njalamĕtkeunana
6 gĕdong Pangeran. 'Ari para panghoeloe
narangtoengna noeroetkeun djagaänana,
djeung ahli-ahli Lewi narabeuh ta-
tabeuhan Pangeran, beunang ngadamĕl
radja Dawoed baris nganoehoenkeun ka
Pangeran, sabab langgĕng kaäsihanana,
ana Dawoed moedji koe lantaran ma-
ranehanana; sarta para panghoeloe na-
rompet pabĕnĕran eta, djeung sabangsa
7 Israil narangtoeng. 'Harita Soeleman
njoetjikeun tĕngahna boeroean, noe di
hareupeun gĕdong Pangeran; karana
nja di dinja andjeunna mĕtakeunana
koerban doeroekan djeung gadjih koer-
ban panarima teh; tina sabab altar
tambaga, [c] beunang ngadamĕl Soeleman
teja, hanteu asoep eta koerban doeroe-
kan, koerban kadaharan, djeung sagala
8 gadjih teh. 'Tah, kitoe Soeleman dina
mangsa eta ngalampahkeunana pesta
teh, toedjoeh poë lilana, sarta sabangsa
Israil reudjeung; pakoempoelan gĕde
katjida, ti sĕmĕt Hamat tĕpi ka waloe-
9 ngan Mĕsir. 'Ari dina poë noe kadala-
pan pada milampah panoetoep pesta;
karana toedjoeh poë lilana njalamĕtkeu-
nana altar, djeung toedjoeh poë lilana
10 milampahna pesta. 'Ari dina tanggal ti-
loe likoer, boelan noe katoedjoeh, djal-
ma-djalma teh koe andjeunna didjoe-
roeng moelang sahimah-sahimahna, pa-
da boengah sarta soeka ati, tina hal
kahadean, anoe koe Pangeran geus di-
damĕl ka Dawoed, djeung ka Soeleman,
sarta ka Israil oematna. *a* 3 Moesa 9:24.
*b* 1 Radj. 8:10. *c* p. 5:13. *d* 1 Radj. 8:62. *e* p. 4:1.

11 Djadi [a] geus parantos Soeleman nga-
damĕl gĕdong Pangeran djeung gĕdong
radja; ari saniskara noe datang dina
manah Soeleman, dikĕrsakeun didamĕl
di djĕro gĕdong Pangeran sarta di djĕro
12 gĕdong andjeunna, loeloes kabeh. 'La-
djĕng Pangeran nembongan deui ka Soe-
leman ti peuting; ari timbalanana ka
andjeunna: Kami geus ngamakboel ka
panĕda maneh, sarta eta ĕnggon koe
kami geus dipilih pikeun kami, baris
13 gĕdong pangoerbanan. 'Oepama kami
noetoep langit, taja hoedjan, sarta oepa-
ma kami miwarang simeut ngahakanan
hasil taneuh, atawa lamoen kami nga-
datangkeun pagĕboeg ka oemat kami,
14 'seg oemat kami, [b] noe katĕlah koe
djĕnĕngan kami, ngahandapkeun maneh,
sarta nĕnĕda, djeung noenoehoen ka

pajoeneun kami, bari tarobat mitjeun
djalanna noe garoreng, tangtoe koe kami
ti sawarga dimakboel, sarta dihampoera
dosa-dosana, bari tanahna ditjageurkeun
15 deui. 'Ajeuna [c] sotja kami tangtoe neu-
teup, djeung tjĕpil kami tangtoe nga-
16 dangoekeun ka panĕda eta ĕnggon. 'Ka-
rana ajeuna eta gĕdong koe kami geus
dipilih sarta disoetjikeun, soepaja djĕ-
nĕngan kami linggih di dinja salalang-
gĕngna; sarta sotja kami djeung manah
kami piajaeun di dinja sapapandjangna.
17 'Ari maneh teja, oepama maneh loemam-
pah di pajoeneun kami, sakoemaha
loemampah Dawoed, bapa maneh, da-
tang ka ngalampahkeun sakoemaha noe
koe kami ditimbalkeun ka maneh, nja
maneh teh ngestoekeun pikoekoeh djeung
18 hoekoem kami: 'eta kami tangtoe nĕ-
tĕpkeun korsi karadjaän maneh, sakoe-
maha djangdji kami ka Dawoed, bapa
maneh, pangandika noe kijeu teja: Maneh
moal pikapĕnggĕleun djalma marentah
19 ka Israil. 'Sabalikna, oepama maraneh
aloendoer mah, nja ninggalkeun pikoe-
koeh kami djeung timbalan kami, noe
koe kami dipaparinkeun di hareupeun
maraneh, sarta los leumpang ngabarakti
ka aällahan, djeung njarĕmbah ka dinja:
20 'tangtoe koe kami ditjaboetan ti tanah
kami, noe koe kami geus dipaparinkeun
ka darinja; sarta eta gĕdong, noe koe
kami geus disoetjikeun pikeun djĕnĕ-
ngan kami, tangtoe koe kami dipitjeun
ti pajoeneun kami, sarta koe kami di-
djadikeun misil djeung popojokan di sa-
21 kabeh bangsa. 'Sarta eta gĕdong, noe
sakitoe poendjoelna, saha-saha noe nga-
liwat ka dinja bakal mĕlĕngĕk, bari
ngomong: Na koe naon Pangeran ka
ijeu tanah sarta ka ijeu gĕdong ngada-
22 mĕl kijeu pĕtana? 'Tangtoe didjawab
kijeu: Koe sabab djalmana naringgal-
keun Pangeran, Allah karoehoenna, noe
ngaloewarkeun maranehanana ti tanah
Mĕsir, sarta moentangan ka aällahan,
bari njarĕmbah djeung ngabarakti ka
dinja: kitoe noe matak ngadatangkeun
ka maranehanana ijeu sakabehna katji-
lakaän. *a* 1 Radj. 9:1. *b* 5 Moesa 28:10. *c* p. 6:40.

## PASAL 8.

Dĕmi [a] geus meunang doewa poeloeh
taoen, parantos Soeleman ngadamĕl
gĕdong Pangeran djeung gĕdong andjeun-
2 na. 'Geus kitoe nagara-nagara, noe koe
Hoeram dipaparinkeun ka Soeleman,
koe Soeleman didamĕl, djeung ngĕng-
gonkeun oerang Israil di dinja.
*a* 1 Radj. 9:10.

3 Tidinja Soeleman angkat ka Hamat-
Soba, pek koe andjeunna diëlehkeun.
4 'Toeloej ngadamĕl nagara Tadmor, di
tĕgal lĕga, djeung sakabeh nagara pang-
goedangan, noe koe andjeunna didamĕl
5 di Hamat. 'Malah ngadamĕl Bet-Horon
girang djeung Bet-Horon hilir, nagara
wĕwĕg, koetaän, pantoan djeung toe-
6 lakan; 'kitoe deui Baälat, djeung saka-
beh nagara panggoedangan kagoengan
Soeleman, sarta sakabeh nagara paka-
retaän, djeung nagara-nagara ĕnggon
toekang toempak koeda, sarta naon bae
kasoekaän Soeleman, noe dikĕrsakeun
didamĕl di Jĕroesalem, djeung di goe-
noeng Libanon, sarta di sakoeriling
tanah, noe kapoerba koe andjeunna.
7 'Moenggoehing sakabeh djalma noe teu
kaäsoep oerang Israil, nja eta sakarina
oerang Het, oerang Emor, oerang Pares,
oerang Hiwi djeung oerang Jĕboes teja,
8 'anak-intjoena, noe kari dina tanah pan-
deurieun eta, noe teu kabejakkeun koe
oerang Israil, nja eta noe koe Soeleman
dikĕrid, didjadikeun toegoeran, tĕpi ka
9 mangsa ajeuna. 'Dĕmi oerang Israil mah
taja noe koe Soeleman digawekeun ka
pagawean andjeunna; satĕgĕsna eta teh
djadi pradjoerit, djeung kapala satrija
andjeunna, djeung kapala karetana, sarta
10 toekangna toempak koeda. 'Sarta ijeu
teh kapala-kapala, noe dimandorkeun
koe radja Soeleman teja, doewa ratoes
lima poeloeh, poerah marentah ka eta
11 djalma-djalma. 'Dĕmi poetra Piraon noe
istri teja [a] koe Soeleman ti dajeuh Da-
woed dialihkeun ka gĕdong, beunang
Soeleman ngadamĕl pikeun andjeunna;
karana lahirna: Garwa kami moal tja-
lik di gĕdong Dawoed, radja Israil; ka-
rana ĕnggon eta soetji, asal bareto dia-
soepan pĕti Pangeran. *a* 1 Radj. 9:24.

12 Ti mangsa eta Soeleman sok ngoerban-
keun ka Pangeran koerban doeroekan,
dina altar Pangeran, beunang an-
djeunna ngadamĕl di hareupeun bale
13 teja. 'Nja eta sabakoe-bakoena dina
oenggal-oenggal poë dikoerbankeun,

[a] noeroetkeun dawoehan Moesa; kitoe
deui dina poë sabat, djeung dina panang-
galan, sarta dina pesta, sataoen tiloe
kali; nja eta dina pesta roti teu ragian,
djeung dina pesta minggoe, sarta dina
14 pesta saoeng bĕbĕtek teja. 'Djeung deui
andjeunna ngadĕgkeun bagian para
panghoeloe, [b] noeroetkeun atoeran Da-
woed ramana, sina njangking pagawea-
nana; kitoe deui ahli-ahli Lewi, sina
njangking djagaänana, kana moedji,
djeung kanangalalajanan hareupeun para
panghoeloe, sabakoe-bakoena dina oengg-
gal-oenggal poë, sarta poerah toenggoe
lawang njarĕkĕl bagianana dina saban-
saban lawang; karana nja kitoe tim-
balan Dawoed, piwarangan Allah teja.
15 'Sarta taja noe njingkir tina timbalan
radja, hal para panghoeloe djeung ahli-
ahli Lewi, pĕrkara sakoer kamistian,
16 atawa pĕrkara radja-brana. 'Geus sadija
sakabeh dadamĕlan Soeleman, tĕpi kana
poëan neundeun padĕmen gĕdong Pa-
ngeran, sarta tĕpi ka parantosna. Djadi
gĕdong Pangeran geus samakta.

*a* 2 Moesa 23 : 14, 17; 4 Moesa 28 : 2, 9, 11.
*b* 1 Bab. 24.

17 [a] Mangsa eta Soeleman angkat ka
Esion-Geber djeung ka Elot, di sisi laoet,
18 di tanah Edom. 'Tidinja Hoeram koe
lantaran abdi-abdina ka andjeunna ngin-
toenkeun pikapaleun, sarta djeung abdi-
abdi, noe njaraho dina laoet; toeloej
laleumpang rendjeung abdi-abdi Soele-
man ka Opir, sarta ngarala ĕmas ti di-
nja, opat ratoes lima poeloeh talenta;
geus kitoe didongkapkeun ka radja Soe-
leman. *a* 1 Radj. 9 : 26.

## PASAL 9.

Ari [a] radja istri tanah Sĕba ngareungeu
warta hal Soeleman; toeloej angkat,
kĕrsa ngadjadjal ka Soeleman, sĕdja
njoewal. Tidinja soemping ka Jĕroesa-
lem, njandak balad rosa katjida, sarta
njandak pirang-pirang onta, dimomotan
wawangian, djeung ĕmas loba pisan,
sarta intĕn moelja-moelja. Barang geus
dongkap ka Soeleman, toeloej misaoer-
keun ka andjeunna sakoer noe aja dina
2 manahna. 'Seug radja istri teh koe Soe-
leman dipaparin njaho sakabeh soewal-
na; taja pisan pĕrkara noe kaälingan ka
Soeleman, noe teu koengsi dinjatakeun
3 ka radja istri teh. 'Barang radja istri
Sĕba teh geus ningali kapintĕran Soe-
leman, djeung gĕdong beunang andjeun-
4 na ngadamĕl, 'kitoe deui kadaharan dina
medjana, djeung mandona para man-
trina, sarta nangtoengna djoeroe-laden-
na djeung papakeanana, toer toekangna
inoeman djeung papakeanana, sarta tan-
djakanana paranti andjeunna nandjak
ka gĕdong Pangeran: seug radja istri
5 teh datang ka geus taja pangatjian. 'Toe-
loej misaoer ka radja: Jaktos pisan bedja,
noe kadenge koe kaoela dina tanah ka-
oela, hal pĕrkawis salira andjeun sarĕng
6 hal kapintĕran andjeun. 'Ari eta bedja
koe kaoela hanteu dipĕrtjantĕn, dong-
kap ka kaoela tjoendoek, sarĕng nendjo
koe panon pribadi; salĕrĕsna, noe diwar-
takeun ka kaoela hal kadjĕmbaraning
kapintĕran andjeun teh teu paro-parona
atjan; andjeun teh ngalangkoengan pi-
san tina tjarijos, noe kadenge koe kaoela
7 teja. 'Bagdja tĕmĕn rahajat andjeun,
sarĕng bagdja tĕmĕn ijeu abdi-abdi an-
djeun, anoe pada madĕp di pajoeneun
andjeun teu pĕgat-pĕgat, sarĕng pada
8 ngoeping kana kapintĕran andjeun. 'Sa-
gala poedji ka Pangeran, Allah andjeun,
anoe misoeka ka andjeun, doemoegi ka
ditjalikkeun dina korsina, djoemĕnĕng
radja koe karana Pangeran, Allah an-
djeun! Sabab Allah andjeun miasih ka
Israil, sarĕng kĕrsa nĕtĕpkeun eta sala-
langgĕngna, noe mawi andjeun didjadi-
keun radja, njangking ka darinja, soepaja
midamĕl kaädilan sarĕng kabĕnĕran.
9 'Djeung radja istri teh ka radja ngaha-
toerkeun ĕmas saratoes doewa poeloeh
talenta, djeung wawangian loba teu kira-
kira, sarta intĕn moelja-moelja; teu aja-
aja deui sapĕrti wawangian eta, noe
koe radja istri Sĕba dihatoerkeun ka
10 radja Soeleman teja. 'Djeung deui abdi-
abdi Hoeram rendjeung abdi-abdi Soele-
man, noe marawa ĕmas ti Opir teja, ma-
wa deui kai tjandana sarta intĕn moelja.
11 'Ari eta kai tjandana koe radja didamĕl
[b] titintjakan ka gĕdong Pangeran sarta
ka gĕdong radja; toer didamĕl katjapi
djeung tjĕlĕmpoeng baris ahli njanji. Ti
tatadi hanteu katendjo noe saroepa kitoe
12 di tanah Joeda. 'Dĕmi radja Soeleman
ka radja istri Sĕba teja maparin saka-
hojongna, naon bae noe dipoendoet,

kadjaba ti pamoelang hatoeranana ka ra-
dja teja. Toeloej moendoer, bral moelih
ka tanahna, diiring koe abdi-abdina.

*a* 1 Radj. 10. *b* 1 Radj. 10:5, 12.

13 [a] Ari beuratna ĕmas, anoe asoep pi-
keun Soeleman di djĕro sataoen, gĕnĕp
ratoes gĕnĕp poeloeh gĕnĕp talenta ĕmas,
14 'djaba noe diasoepkeun ti toekang ba-
lantik djeung ti toekang dagang; sama-
lah sakabeh radja Arab djeung para
bopati tanah pada njanggakeun ĕmas-
15 perak ka Soeleman. 'Djeung deui radja
Soeleman ngadamĕl kĕpĕng doewa ratoes
siki, ĕmas beunang ngagĕpengkeun; gĕ-
nĕp-gĕnĕp ratoes [sekel] ĕmas beunang
ngagĕpengkeun noe dianggo kana hidji-
16 hidji kĕpĕng. 'Kitoe deui tameng tiloe
ratoes siki, ĕmas beunang ngagĕpeng-
keun; tiloe-tiloe ratoes [sekel] ĕmas noe
dianggo kana hidji-hidji tameng; toeloej
koe radja pada diteundeun di djĕro gĕ-
17 dong leuweung Libanon.'Toer radja nga-
damĕl hidji panglinggihan gading, sarta
gĕde, djeung disapoet ĕmas pitoewin.
18 'Panglinggihan teh gĕnĕp oempakna,
djeung make hidji djodjodog ĕmas, sarta
parageuh kana panglinggihan; toer leu-
ngeunan kentja-katoehoeëun ĕnggon ling-
gih, sarta doewa sisingaän narangtoeng
19 gigireun eta leungeun.'Djeung doewa wĕ-
las sisingaän narangtoeng di dinja dina
gĕnĕp oempakna, kentja-katoehoe. Di
sakabeh karadjaän taja boewatan kitoe.
20 'Malah sakabeh wawadahan radja Soe-
leman noe paranti ngaleueut, ĕmas;
kitoe deui sakabeh wawadahan gĕdong
leuweung Libanon teja ĕmas doekĕt;
perak mah euweuh pisan pangadjina
21 keur djaman Soeleman. 'Karana kapal
radja sok lajar [b] ka Tarsis, barĕng djeung
[c] abdi-abdi Hoeram teja; sadjĕro tiloe
taoen kapal Tarsis teh daratangna sa-
kali, moewat ĕmas, perak, gading, mo-
22 njet djeung mĕrak.'Djadi radja Soeleman
teh agoeng pisan, ngoengkoelan sakabeh
radja noe di boemi, dina kabeungharan
23 sarta dina kapintĕran. 'Noe matak sa-
kabeh radja noe di boemi ngadareuheus
ka pajoeneun Soeleman, pada hajangeun
ngadenge kana kapintĕranana, noe koe
Allah geus dipaparinkeun di djĕro ma-
24 nahna.'Sarta pada njanggakeun, masing-
masing pangabaktina, barang perak
djeung barang ĕmas, papakean, pakarang
djeung wawangian, koeda djeung bigal.
25 Kitoe bae saban-saban taoen. 'Djeung
deui Soeleman kagoengan [d] opat reboe
gĕdogan koeda, sarta pirang-pirang ka-
reta, djeung salaksa doewa reboe toe-
kang toempak koeda; ari eta teh koe
andjeunna dipĕrnahkeun di sakoer na-
gara pakaretaän sarta di salira radja
26 di Jĕroesalem.'Ari Soeleman teh [e] moerba
ka sakabeh radja-radja ti sĕmĕt banga-
wan teja tĕpi ka tanah oerang Pĕlisti,
27 sarta tĕpi ka watĕs Mĕsir. 'Ari perak
[f] koe radja didjadikeun loba di Jĕroe-
salem sapĕrti batoe, djeung kai poetri
didjadikeun loba tjara kai lowa noe di
28 tanah handap. 'Sarta ti Mĕsir sok nga-
loewarkeun koeda pikeun Soeleman;
kitoe keneh ti sakabeh tanah-tanah. -
29 'Ari [g] tjarijos Soeleman salijan ti eta,
ti mimitina tĕpi ka panganggeusanana,
saĕnjana kaoengĕlkeun dina tjarijos nabi
Natan, djeung dina piwĕdjang Ahia, oe-
rang Silo, sarta dina titingalian Ido,
djoeroe pĕlĕng, hal Jarobam poetra Nĕ-
30 bat teja. 'Dĕmi ngaradjaänana Soeleman
di Jĕroesalem ka sabangsa Israil teh
31 opat poeloeh taoen. 'Toeloej Soeleman
koelĕm reudjeung karoehoenna, sarta
dikoerĕbkeun di dajeuh Dawoed ramana;
ari Rĕhabam poetrana noe ngaganti djadi
radja.

*a* 1 Radj. 10:14. *b* p. 20:36. *c* p. 8:18. *d* p. 1:14. *e* 1 Radj. 4:21. *f* p. 1:15. *g* 1 Radj. 11:41.

## PASAL 10.

Bral [a] Rĕhabam teh angkat ka nagara
Sĕkem; karana sabangsa Israil geus
daratang ka Sĕkem, sĕdjana andjeunna
2 dek didjĕnĕngkeun radja. 'Ari geus kitoe,
barang Jarobam poetra Nĕbat teja geus
ngareungeu warta, ([b] wantoe andjeunna
aja di Mĕsir, asal ngalolos bawaning
sijeun radja Soeleman) heug Jarobam
3 teh moelih ti Mĕsir. 'Tidinja oerang
Israil nitahan, andjeunna diala; toeloej
Jarobam djeung sabangsa Israil datang,
seg malihatoer ka Rĕhabam, kijeu pi-
4 hatoerna: 'Rama andjeun ngabeuratkeun
pasangan koering; mana ajeuna moegi
entengan pagawean rama andjeun noe
bangga, sarĕng pasanganana noe abot,
noe koe andjeunna dipoendakkeun ka
koering; moen kitoe mah koering pada
5 sĕdja ngawoela ka andjeun. 'Ari walonan
Rĕhabam ka darinja: Geus tiloe poë

koedoe ka darijeu deui ka kami. Seug
6 djalma-djalma baralik. 'Tidinja radja
Rěhabam rěrěmpagan reudjeung para
sěsěpoeh, anoe bakoe maraděp di pa-
joeneun Soeleman ramana, mangsana
keur djoeměněng; ari lahirna: Koemaha
pirěmpoeg sarampejan, pihadeëunana
ngabalěsan omong ka eta djalma-djalma?
7 'Mioendjoek eta teh ka radja, kijeu pi-
oendjoekna: Madak andjeun sae ka eta
djalma-djalma, sarěng těrěsna ka ma-
ranehanana, bari ngalahir ka darinja
pilahir noe ngareunah, tinangtos pada
8 ngawoela ka andjeun sapapaosna. 'Děmi
andjeunna nilarkeun pirěmpoeg para sě-
sěpoeh, noe koe eta dihatoerkeun ka
andjeunna teja, seug rěrěmpagan deui
reudjeung para nonoman, noe ngagědean
barěng djeung andjeunna, noe sok ma-
9 raděp di pajoeneunana. 'Ari lahiranana
ka eta: Tjik, koemaha pirěmpoeg ma-
raneh, pihadeëunana oerang ngabalěsan
omong ka eta djalma-djalma, noe ma-
lihatoer ka kami, kijeu pokna: Entengan
pasangan, noe koe rama andjeun di-
10 poendakkeun ka koering? 'Mioendjoek
para nonoman, noe ngagědean barěng
djeung andjeunna teh, pioendjoekna: Sae
nimbalan kijeu ka djalma-djalma, noe
malihatoer ka andjeun, pokna: Rama
andjeun ngabotkeun pasangan koering,
doepi koe andjeun pasangan koering
entengan; sae ngalahir kijeu ka darinja:
Tjinggir kami gěde alah batan tjangkeng
11 rama kami. 'Ari ajeuna, rama kami ka
maraneh moendakkeun pasangan beu-
rat, děmi kami dek nambahan deui kana
pasangan maraneh; rama kami měpěrih
ka maraneh koe pangrangket, děmi kami
mah [dek měpěrih ka maraneh] koe
langgir.

*a* 1 Radj. 12. *b* 1 Radj. 11 : 40.

12 Tidinja Jarobam djeung sakabeh djal-
ma-djalma datang deui ka Rěhabam dina
poë noe katiloe, noeroetkeun lahiran ra-
dja noe kijeu teja: Koedoe ka darijeu deui
13 ka kami dina poë noe katiloe. 'Seug koe
radja diwalon běngis pisan, sarta radja
Rěhabam nilarkeun pirěmpoeg para sě-
14 sěpoeh teja; 'nja ngalahir teh ka mara-
nehanana noeroetkeun pirěmpoeg para
nonoman teja, kijeu lahirna: Rama kami
ngabeuratkeun pasangan maraneh, děmi
koe kami dek ditambahan deui; rama
kami měpěrih ka maraneh koe pang-
rangket, děmi koe kami mah [maraneh
15 dek dipěpěrih] koe langgir. 'Djadi radja
teh teu ngagoegoe ka eta djalma-djalma;
karana eta pěrkara pangtibalikna teh ti
Allah, pangěrsa Pangeran ngajakinkeun
pangandikana, noe koe andjeunna dian-
dikakeun koe lantaran Ahia, oerang Silo,
16 ka Jarobam poetra Něbat. 'Barang sa-
bangsa Israil geus těrangeun, jen radja
teh teu ngagoegoe ka maranehanana,
seg djalma-djalma pada ngabalěsan sa-
oer ka radja, kijeu pokna: Nahaon doe-
oeman oerang ka Dawoed? satěgěsna
oerang teu boga milik ka anak Isai teh;
geura balik, Israil! sahimah-sahimahna;
ajeuna ngoeroes bangsa sorangan bae,
Dawoed! Broel sabangsa Israil moelang
17 sahimah-sahimahna. 'Tatapi oerang Is-
rail noe maratoeh di nagara-nagara
Joeda mah, karadjaän koe Rěhabam.
18 'Tidinja radja Rěhabam miwarang Ha-
doram, noe njangking padjěg teja; pek
oerang Israil pada maledogan ka dinja
koe batoe, toeloej paeh. Děmi radja
Rěhabam mah ngagěntak nitih kareta,
19 kaboer ka Jěroesalem. 'Tah, kitoe asalna
Israil teh moengkir ka bangsa Dawoed,
těpi ka mangsa ajeuna.

## PASAL 11.

Sasoempingna [a] Rěhabam ka Jěroesa-
lem, gantjang ngoempoelkeun anak-
poetoe Joeda reudjeung Binyamin, sakěti
dalapan laksa djalma beunang měting,
toekang pěrang, kěrsa měrangan ka Is-
rail, sědjana malikkeun karadjaän teh
2 ka salira Rěhabam. 'Tatapi aja pangan-
dika Pangeran ka [b] Sěmaja, piwarangan
3 Allah, kijeu pangandikana: 'Bedjakeun
ka Rěhabam anak Soeleman, radja Joe-
da, sarta ka sakabeh oerang Israil di
Joeda djeung di Binyamin, kijeu nja
4 pok: 'Kijeu timbalan Pangeran: Oelah
waka arindit, djeung oelah měrangan ka
doeloer-doeloer maraneh; geura baralik
saimah-saimahna; karana pěrkara kitoe
teh [c] ti kami. Seug pada ngagoegoe ka
pangandika Pangeran, sarta maroelang,
teu toeloes ngaroeroeg ka Jarobam.

*a* 1 Radj. 12 : 21. *b* p. 12 : 5. *c* p. 10 : 15.

5 Tidinja Rěhabam teh linggih di Jěroe-
salem, sarta ngadaměl nagara-nagara
baris ěnggon wěwěg di tanah Joeda.
6 'Noe didaměl teh Bet-Lehem, Etam

7 djeung Tĕkoa; 'Bet-Soer, Soko djeung
8 Adoelam; 'Gat, Maresa djeung Sip; 'Ado-
9
10 raim, Lakis djeung Aseka; 'Sora, Ajalon
sarta Hebron; arajana di Joeda djeung
11 di Binyamin, kabeh nagara wĕwĕg. 'Sa-
malah eta sagala ĕnggon wĕwĕg teh koe
andjeunna disantosakeun, sarta pada di-
ajaän gĕgĕdoeg, kitoe deui pibĕkĕleun
12 kahakanan, minjak djeung anggoer; 'toer
eta hidji-hidji sakabeh nagara diajaän
kĕpĕng djeung toembak, sarta disantosa-
keun rosa katjida. Ari noe anoet ka an-
djeunna nja eta Joeda djeung Binyamin.
13 Geus kitoe panghoeloe-panghoeloe
djeung ahli-ahli Lewi, noe di satanah
Israil, pada ngadeuheusan ka andjeunna
14 ti sakabeh wĕwĕngkĕranana. 'Karana
eta ahli Lewi pada ninggalkeun [a] sam-
palanana djeung bobogaänana, seg moe-
roeboel ka tanah Joeda djeung ka Jĕ-
roesalem, tina sabab maranehanana koe
Jarobam djeung koe anak-intjoena [b]
dika-loewarkeun tina kapanghoeloean
15 ka Pangeran; 'malah Jarobam teh geus
ngadĕgkeun pikeun dirina [c] panghoeloe-
panghoeloe baris ka pamoedjaän, djeung
baris ka setan-setan, sarta baris ka sa-
sapian, beunang andjeunna ngadamĕl.
16 'Sarta sanggeusna eta, di sakabeh kaom
Israil, saha-saha djalma noe mĕrloekeun
hate sorangan nejangan Pangeran, Al-
lah Israil, [d] moeroeboel ka Jĕroesalem,
ngoerban ka Pangeran, Allah karoe-
17 hoenna. 'Matak njantosakeun karadjaän
Joeda, sarta matak ngoewatkeun ka Rĕ-
habam poetra Soeleman, tiloe taoen li-
lana; karana ngalakonanana djalan Da-
woed djeung Soeleman teh ngan tiloe
18 taoen lilana. 'Ari Rĕhabam teh geureu-
haän ka Mahalat, poetra Jĕrimot, anoe
poetra Dawoed, djeung ti Abihail, poetra
19 Eliab, anoe poetra Isai. 'Eta teh pikeun
Rĕhabam ngowokeun poetra pamĕgĕt,
nja eta Jĕhoes, Sĕmarja djeung Saham.
20 'Sanggeusna eta seug andjeunna nikah
Maäka poetra Absalom; eta teh pikeun
andjeunna ngowokeun Abia, Atai, Sisa
21 djeung Sĕlomit. 'Sarta eta Maäka poe-
tra Absalom teh koe Rĕhabam diasih
leuwih ti batan garwa noe loba djeung
sakabeh parĕkanana; wantoe dalapan
wĕlas garwana, djeung gĕnĕp poeloeh
parĕkanana, sarta kagoenganana poetra
dalapan likoer poetra pamĕgĕt djeung
22 gĕnĕp poeloeh poetra istri. 'Ari Abia
poetra Maäka teja [e] koe Rĕhabam dia-
dĕgkeun loeloegoe, djadi gĕgĕdoeg di
saderek-saderekna; karana kĕrsana dek
23 didamĕl radja. 'Sarta andjeunna binang-
kit pisan lampahna, da sakabeh poetrana
noe pamĕgĕt dibalaboerkeun ka sakabeh
tanah Joeda djeung Binyamin, diajakeun
di sakabeh nagara wĕwĕg; toer pada
dipaparin kadaharan loba pisan, djeung
dipanglamarkeun pigarwaeun pirang-pi-
rang. *a* 4 Moesa 35 : 2. *b* p. 13 : 9. *c* 1 Radj. 12 : 31.
*d* p. 15 : 9. *e* p. 12 : 16.

## PASAL 12.

Ari geus kitoe, mangsa karadjaän Rĕ-
habam geus ditĕtĕpkeun, sarta an-
djeunna geus santosa, [a] toeloej ninggal-
keun toret Pangeran, sarta sabangsa
2 Israil noeroet. 'Ari geus kitoe, [b] mangsa
kalima taoenna Rĕhabam djoemĕnĕng
radja, djĕboel Sisak, radja Mĕsir, nga-
roeroeg ka Jĕroesalem, tina sabab pada
3 migawe kasalahan ka Pangeran; 'sarta
mawa sareboe doewa ratoes kareta
djeung gĕnĕp laksa toekang toempak
koeda; ari bala noe daratang ngiring
Sisak ti Mĕsir, nja eta oerang Loeb,
oerang Soeki djeung oerang Koes, taja
4 bilanganana. 'Toeloej Sisak meunang-
keun [c] eta sagala nagara wĕwĕg, noe
kabilang ka Joeda teja, sarta madjoe
5 nĕpi ka Jĕroesalem. 'Hol [d] nabi Sĕmaja
teja ngadeuheusan ka Rĕhabam sarta ka
para kapala Joeda, noe karoempoel ka
Jĕroesalem bawaning sijeun Sisak; ari
pihatoerna ka darinja: Kijeu timbalan
Pangeran: Maraneh geus ninggalkeun
kami; mana kami pon kitoe keneh geus
ninggalkeun maraneh, disĕrahkeun ka
6 leungeun Sisak. 'Toeloej para kapala
Israil sarta djeung radja pada ngahan-
dapkeun andjeun; ari salaoerna: Pange-
7 ran langkoeng adil. 'Ana katingal koe
Pangeran, jen eta pada ngahandapkeun
andjeun, aja deui pangandika Pangeran
ka Sĕmaja, kijeu pangandikana: Eta
teh ngahandapkeun maneh; moal toe-
loes koe kami diroeksak, satĕgĕsna koe
kami rek dipaparin karahajoean saeutik,
sarta moal waka bĕndoe kami dikoetjoer-
keun ka Jĕroesalem koe lantaran Sisak.
8 'Kitoe ge bakal pada ngawoela ka dinja,
soepaja pada ngarasakeun dina ngawoela

ka kami sarta dina ngawoela kana ka-
9 radjaän tanah-tanah. 'Djěboel Sisak,
radja Měsir, ngaroeroeg ka Jěroesalem;
toeloej njokot radja-brana gědong Pa-
ngeran, djeung doenya-brana gědong ra-
dja, saniskara bae ditjokot; malah njo-
kot kěpěng ěmas, beunang ngadaměl
10 Soeleman teja. 'Tidinja radja Rěhabam
ngadaměl kěpěng tambaga ngagantian
eta, sarta dititipkeun ka leungeun ka-
pala-kapala tamtama, noe ngadjaga la-
11 wang gědong radja. 'Ari geus kitoe, sati-
jap-tijap radja lěbět ka gědong Pange-
ran, daratang tamtama teh marawa eta;
toeloej dipoelangkeun deui ka pondok
12 tamtama. 'Sarta mangsa radja ngahan-
dapkeun andjeun, seug běndoe Pange-
ran moendoer ti andjeunna, hanteu di-
roeksak datang ka bejakna; djeung deui
di Joeda aja keneh lampah kahadean.
*a* 1 Radj. 14:22. *b* 1 Radj. 14:25. *c* p. 11:5.
*d* p. 11:2.
13 Kitoe radja Rěhabam njantosakeu-
nana andjeun di Jěroesalem, sarta djoe-
měněngna radja. Karana oemoer Rěha-
bam keur mangsa djadi radja teh opat
poeloeh hidji taoen, sarta toedjoeh wě-
las taoen ngaradjaänana di Jěroesalem,
[a] nja eta nagara beunang milih Pange-
ran ti sakabeh kaom Israil, dikěrsakeun
měrěnahkeun padjěněnganana di dinja;
ari djěněngan iboena Naäma, oerang
14 Amon. 'Sarta andjeunna milampah noe
goreng, sabab teu nětěpkeun manahna
15 nejangan Pangeran. - 'Ari tjarijos Rě-
habam ti mimitina těpi ka pangang-
geusanana, saěnjana kaoengělkeun dina
tjarijos nabi Sěmaja sarta [b] Ido, djoeroe
pělěng teja, dina sadjarah. Djeung deui
silih-pěrangan bae Rěhabam djeung Ja-
16 robam satoetoep oemoerna. 'Toeloej Rě-
habam koelěm reudjeung karoehoenna,
sarta dikoerěbkeun di dajeuh Dawoed;
[c] ari Abia poetrana noe ngaganti djadi
radja. *a* p. 6:20. *b* p. 9:29. *c* p. 11:22.

## PASAL 13.

Mangsa [a] kadalapan-wělas taoenna Ja-
robam teja djoeměněng radja, harita
2 Abia djadi radja njangking Joeda. 'Tiloe
taoen ngaradjaänana di Jěroesalem; sar-
ta djěněngan iboena Mikaja poetra Oe-
riël, ti Giba. Děmi Abia djeung Jaro-
3 bam silih-pěrangan bae. 'Nja Abia noe
mitěmbějan pěrang, njandak balad wani
pěrang, opat kěti djalma beunang mě-
ting; seug Jarobam tata-pěrang, sědja
ngalawan, bawana dalapan kěti djalma
beunang měting, pada gagah-pěrkosa.
4 'Neut Abia ngaděg di loehoer goenoeng
Sěmaraim, noe di pigoenoengan Epraim,
sarta ngalahir: Eh Jarobam djeung sa-
kabeh oerang Israil! geura darengekeun
5 kami: 'naha maraneh teu koedoe nga-
njahokeun, jen Pangeran, Allah Israil,
maparinkeun karadjaän teh ka Dawoed,
sina njangking Israil salalanggěngna, nja
eta ka andjeunna djeung ka poetra-poe-
toena, [b] asoep pěrdjangdjian sipat oejah?
6 'Padahal Jarobam anak Něbat, abdi Soe-
leman poetra Dawoed teja, [c] dangdan,
7 seg baha ka goestina; 'sarta aja noe
karoempoel ka dinja, djalma teu poegoeh
nja balangkawarah, pada koemawani
ngamoesoeh ka Rěhabam poetra Soele-
man, keur Rěhabam ngora keneh, toer
leuleus keneh manahna, tatjan koewat
8 ngalawan ka maranehanana. 'Ari ajeuna
karěp maraneh ngoewatkeun sorangan
ngamoesoeh ka karadjaän Pangeran, noe
ditjěkěl koe toeroenan Dawoed; sarta
maraneh loba mangpirang-pirang, djeung
marawa [d] sasapian ěmas, beunang nji-
jeun Jarobam keur piallaheun maraneh.
9 'Naha maraneh lain [e] ngaboewang para
panghoeloe Pangeran, toeroenan Ha-
roen, kitoe deui ahli-ahli Lewi, bari nja-
rijeun panghoeloe-panghoeloe keur diri
maraneh, tjara bangsa-bangsa tanah sa-
redjen? [f] siug saha-saha noe datang,
ngeupeul hidji sapi ngora lalaki djeung
toedjoeh domba lalaki, nja eta seug djadi
10 panghoeloe anoe lain Allah. 'Ari lěbah
kami sakabeh mah, Pangeran teja Allah
kami; djeung kami mah teu naringgal-
keun andjeunna, sarta panghoeloe-pang-
hoeloe, toeroenan Haroen, ngabarakti
ka Pangeran; kitoe deui ahli-ahli Lewi
11 pada njěkěl gawe; 'nja eta ngadoeroek
bade ka Pangeran [g] koerban doeroekan,
oenggal-oenggal isoek djeung oenggal-
oenggal sore, kitoe deui seuseungitan
noe aroem; sarta natakeun roti dina
medja setra, djeung ngome adjoeg ěmas
djeung palita-palitana, ngagěntjlang
oenggal-oenggal peuting; karana kami
pada ngadjaga kana djagaän Pangeran,
Allah kami; děmi maraneh mah geus
12 ninggalkeun andjeunna. 'Mana, masing

njaho, Allah noe njarĕngan ka kami
sakabeh, ti poetjoek, kitoe deui pang-
hoeloe-panghoeloena, [h] marawa tarom-
pet panjĕngekan, baris njĕngekan mĕra-
ngan ka maraneh. Eh oerang Israil! papa-
tjoewan dek mĕrangan ka Pangeran, Allah
karoehoen maraneh; karana maraneh ha-
13 mo loeloes. 'Dĕmi Jarobam ngoerilingkeun
[i] anoe baris ngabongohan, sina ngada-
tangan ka oerang Joeda ti toekangeu-
nana; djadi aja noe ti hareupeun oerang
Joeda, sarta noe baris ngabongohan aja-
14 na ti toekangeunana. 'Ana njorejang
oerang Joeda teh, doemadakan, dipĕra-
ngan ti hareup sarta ti toekang. Heg
pada sasambat ka Pangeran, sarta pang-
hoeloe-panghoeloe narijoep tarompet.
15 'Raong oerang Joeda teh pada saroerak;
dĕmi geus kitoe, barang Joeda teh soerak,
seug Jarobam djeung sabala Israil koe
Allah disina eleh di hareupeun Abia
16 djeung oerang Joeda. 'Bijoer oerang Is-
rail kalaboer ti hareupeun Joeda, sarta
koe Allah diselehkeun ka leungeunna.
17 'Pek koe Abia djeung balana disabĕtan,
rosa pisan panjabĕtna, wani oerang Is-
rail anoe roeboeh kasabĕt teh lima kĕti
18 djalma beunang mĕting. 'Djadi oerang
Israil teh dihandapkeun dina mangsa
eta; dĕmi oerang Joeda mah ngadjadi
kawasa, tina sabab maranehanana pada
naleukeum ka Pangeran, Allah karoe-
19 hoenna. 'Sarta Abia ngoedag njoesoel Ja-
robam, djeung meunangkeun reja nagara
boga Jarobam, nja eta Betel djeung
pilĕmboeranana, Jĕsana djeung pilĕm-
boeranana, sarta Epron djeung pilĕm-
20 boeranana. 'Datang ka Jarobam geus teu
bogaeun kakoewatan keur djaman Abia;
estoe digĕboeg koe Pangeran; toeloej
21 paeh. 'Dĕmi Abia ngoewatkeun andjeun,
sarta kagoengan opat wĕlas garwa,
djeung kagoenganana poetra doewa li-
koer poetra pamĕgĕt djeung gĕnĕp wĕlas
22 poetra istri. - 'Ari tjarijos Abia salijan
ti eta, djeung lalampahanana, sarta kasa-
oeranana, kaoengĕlkeun dina katĕrangen
nabi Ido.

*a* 1 Radj. 15. *b* 4 Moesa 18:19. *c* 1 Radj. 11:26. *d* 1 Radj. 12:28. *e* p. 11:14. *f* 1 Radj. 11:31; 13:33. *g* p. 2:4. *h* 4 Moesa 10:9. *i* Jos. 8:2.

## PASAL 14.

Toeloej Abia koelĕm reudjeung karoe-
hoenna, sarta dikoerĕbkeun di dajeuh
Dawoed; [a] ari Asa poetrana noe nga-
ganti djadi radja. [b] Keur djaman eta
tanah teh kĕrta sapoeloeh taoen lilana.
2 'Dĕmi Asa teh milampah noe hade sarta
noe bĕnĕr di pajoeneun Pangeran Al-
3 lahna, 'moenggah andjeunna njingkir-
keun altar-altar djalma bangsa sedjen,
kitoe deui sakoer ĕnggon loehoer; ari
tihangna brahala koe andjeunna dipeu-
peuskeun, djeung Aserana dipotongan;
4 'toer andjeunna nimbalan ka oerang
Joeda, koedoe nejangan Pangeran, Al-
lah karoehoenna, sarta koedoe ngalam-
5 pahkeun papakon djeung timbalan. 'Sa-
malah andjeunna ti sakabeh nagara Joe-
da njingkirkeun sakoer ĕnggon loehoer
djeung [c] titiron mata-poë. Sarta kara-
djaän teh kĕrta di pajoeneun andjeunna.
6 'Djeung deui [d] Asa ngadamĕl nagara-
nagara wĕwĕg di tanah Joeda; karana
tanah teh kĕrta, sarta taja pisan pĕrang
ka andjeunna sadjĕro eta taoen-taoen
teja, wantoe andjeunna koe Pangeran
7 dipaparin reureuh. 'Ari timbalan Asa ka
oerang Joeda: Hajoe, oerang njijeun eta
nagara-nagara, sarta oerang koerilingan
koe koeta djeung panggoeng, make panto
djeung toelak, meungpeung tanah teh
aja keneh di hareupeun oerang; karana
oerang teh nejangan Pangeran, Allah
oerang; oerang nejangan andjeunna, sar-
ta oerang geus dipaparin reureuh ti sa-
koeriling. Prak toeloej njarijeun, sarta
8 diloeloeskeun. 'Djeung deui Asa teh ka-
goengan balad; oerang Joeda aja tiloe
kĕti, mawa kĕpĕng djeung toembak,
sarta oerang Binyamin aja doewa kĕti
dalapan laksa, mawa tameng djeung
mĕntang gondewa. Eta kabeh garagah-
9 pĕrkosa. 'Tidinja boedal Serah, [e] oerang
Koes, ngaroeroeg ka Asa, mawa balad
sajoeta djalma, djeung tiloe ratoes ka-
10 reta; geus datang ka Maresa. 'Gantjang
Asa boedal mapag, toeloej pada tata-
pĕrang di lĕbak Sĕpata, deukeut Maresa.
11 'Ari Asa teh sasambat ka Pangeran Al-
lahna, pioendjoekna: [f] Noen Pangeran!
taja deui djawi ti andjeun, noe ijasa mi-
toeloeng ka antara noe kawasa sarĕng
noe taja tanaga; moegi-moegi mitoe-
loeng ka koering sadaja, noen Pangeran,
Allah koering! karantĕn koering pada
naleukeum ka andjeun, sarĕng pangdong-
kap koering sadaja ngalawan ka eta noe

sakitoe pirang-pirang teh nja mawa pa-
djĕnĕngan andjeun. Noen Pangeran! an-
djeun teja Allah koering sadaja; manoe-
sa teh oelah ngaloehoeran ka andjeun.
12 'Toeloej oerang Koes teh koe Pangeran
diëlehkeun di pajoeneun Asa djeung di
hareupeun Joeda; bijoer oerang Koes
13 teh kalaboer; 'sarta dioedag-oedag koe
Asa djeung koe bala noe ngiring, tĕpi
ka Gĕrar. Ari oerang Koes teh loba pisan
noe roeboeh, wani teu bisaeun mĕnjat
deui; karana geus dipinggĕskeun di pa-
joeneun Pangeran sarta di hareupeun
wadya-baladna; djeung marawa djara-
14 han loba katjida. 'Samalah njabĕtan
sakabeh nagara sakoeriling Gĕrar;[g] wan-
toe-wantoe eta pada kadatangan sijeun
ti Pangeran; sarta ngarajahan eta sa-
kabeh nagara, karana loba pisan raja-
15 heunana di eta nagara-nagara. 'Nadjan
himah-himah ingon-ingon ge disabĕtan,
sarta ngadjarah domba loba nakĕr, ki-
toe deui onta; seg maroelang ka Jĕroe-
salem.

*a* 1 Radj. 15 : 8. *b* Hak. 3 : 11. *c* 3 Moesa 26 : 30. *d* p. 11 : 5. *e* p. 12 : 3; 16 : 8. *f* 1 Radj. 14 : 6. *g* 1 Moesa 35 : 5.

## PASAL 15.

Toeloej Asarja poetra Oded dilinggihan
2 Roh Allah. 'Seug ka loewar, mapag-
keun Asa; pok mihatoer ka andjeunna
kijeu: Eh Asa, djeung sakabeh oerang
Joeda sarta oerang Binyamin! geura
pada reungeukeun kaoela: [a] Pangeran
njarĕngan ka maraneh, sapedah mara-
neh anoet ka andjeunna; [b] sarta oepama
maraneh nejangan andjeunna, tangtoe
andjeunna koe maraneh kapanggih; sa-
balikna, oepama maraneh ninggalkeun
mah ka andjeunna, tangtoe maraneh koe
3 andjeunna kitoe deui ditinggalkeun. 'Ari
Israil teh [c] sababaraha lilana teu Allah
noe sajakti, djeung teu panghoeloe noe
4 ngawoeroek, sarta teu toret; 'tatapi [d]
satijap-tijap eta teh dina djĕro kasoekĕ-
ranana tobat ka Pangeran, Allah Israil,
sarta nejangan andjeunna, sok kapang-
5 gih koe maranehanana. 'Dina mangsa-
mangsa eta, boh noe ka loewar, boh
noe asoep taja kasĕnangan; estoe karoe-
soehan noe barangĕt ninggang ka saka-
6 beh priboemi tanah-tanah. 'Sarta silih-
doepak bangsa ka bangsa deui, djeung
nagara ka nagara deui; karana koe Al-
lah diriri weuh koe saroepaning kasoe-
7 sahan. 'Mana maraneh masing talĕgĕr,
djeung oelah ngareplek leungeun mara-
neh; [e] karana pagawean maraneh tang-
8 toe meunang gandjaran. 'Barang Asa
geus ngadangoe eta lahiran sarta djeung
piwĕdjang nabi Oded teja, seug ngoe-
watkeun andjeun, [f] sarta ngeuweuhkeun
sagala kanistaän ti djĕro sakoeriling
tanah Joeda djeung Binyamin, kitoe deui
ti djĕro sakoer nagara, beunang an-
djeunna meunangkeun ti pigoenoengan
Epraim teja; samalah nganjarkeun altar
Pangeran, [g] noe di hareupeun bale Pa-
9 ngeran teja. 'Tidinja ngoempoelkeun sa-
kabeh oerang Joeda djeung Binyamin, [h]
barĕng noe ngaloembara di maraneha-
nana ti Epraim, ti Mĕnase, sarta ti Si-
mon; wantoe loba katjida oerang Israil
noe ngalolos ka andjeunna, ana geus
tarĕgĕseun jen Pangeran Allahna nja-
10 rĕngan ka andjeunna. 'Heug karoem-
poel ka Jĕroesalem, dina boelan noe
katiloe, mĕnĕran kalima-wĕlas taoenna
11 Asa djoemĕnĕng radja. 'Toeloej ngaloer-
ban ka Pangeran dina poë harita tina
djarahan, noe dibarawa moelang teja,
sapi toedjoeh ratoes djeung domba toe-
12 djoeh reboe. 'Toer pada mandjing pĕr-
djangdjian, dek nejangan Pangeran, Al-
lah karoehoenna, tĕroes reudjeung hate
13 sarta tĕroes reudjeung njawa; 'ari saha-
saha noe teu nejangan Pangeran, Allah
Israil mah, [i] tangtoe dipaehan, boh noe
leutik, boh noe gĕde, lalaki atawa awewe.
14 'Reudjeung pada soempah ka Pangeran,
bĕdas pisan sowarana, sarta soesoera-
kan, bari nijoep tarompet djeung sangka-
15 kala. 'Ari sakabeh oerang Joeda baroe-
ngaheun koe hal soempah teja; karana
saroempahna teh tĕroes reudjeung hate,
sarta pangnejanganana andjeunna tĕroes
djeung soekana, noe matak andjeunna
kapanggih koe maranehanana.[j] Djeung
deui maranehanana koe Pangeran dipa-
16 parin reureuh ti sakoeriling. 'Malah-ma-
lah Maäka, iboe radja Asa, [k] koe andjeunna
dirorod tina kaprameswarian, doemeh
eta geus ngadamĕl hidji brahala matak
idjid adjang Asera; sarta eta brahalana
noe matak idjid teh koe Asa dikadek,
sarta dibĕbĕk, bari seug didoeroek sisi
17 tji Kidron. 'Ngan [l] ĕnggon laloehoer
teja hanteu disalingkirkeun ti Israil;

parandene kitoe manah Asa teh soehoed
18 satoetoep joeswana. 'Sarta barang beu-
nang njoetjikeun ramana djeung noe
beunang njoetjikeun pribadina, koe an-
djeunna dilĕbĕtkeun ka gĕdong Allah,
19 ĕmas-perak sarta paparabotan. 'Djeung
deui hanteu aja pĕrang tĕpi kana ka-
tiloe-poeloeh lima taoenna Asa teh djoe-
mĕnĕng radja.

*a* p. 13 : 10. *b* 1 Bab. 28 : 9. *c* Hos. 3 : 4. *d* 5 Moesa 4 : 29. *e* 1 Kor. 15 : 58. *f* 1 Radj. 15 : 12. *g* p. 8 : 12. *h* p. 11 : 16. *i* 5 Moesa 17 : 2. *j* p. 14 : 5, 6; 20 : 30. *k* 1 Radj. 15 : 13. *l* 1 Radj. 15 : 14.

## PASAL 16.

Mangsa [a] katiloe-poeloeh gĕnĕp ta-
oenna Asa teja djoemĕnĕng radja,
harita Baäsa, radja Israil, angkat nga-
roeroeg ka Joeda, sarta ngadamĕl na-
gara Ramah, soepaja oelah aja noe bidjil
ti Asa, radja Joeda, soemawonna asoep.
2 'Toeloej Asa ngabidjilkeun ĕmas-perak
ti radja-brana gĕdong Pangeran sarta
ti gĕdong radja, dikintoenkeun ka Ben-
hadad, radja Sam, anoe tjalik di Damsik;
3 pihatoerna: 'Aja pĕrdjangdjian antara
kaoela sarĕng andjeun, antara rama ka-
oela sarĕng rama andjeun; ijeu kaoela
ka andjeun ngintoenkeun ĕmas-perak;
tjik, pĕrdjangdjian andjeun ka Baäsa,
radja Israil, moegi badakeun, sina oen-
4 doer ti kaoela. 'Ari Benhadad ngagoegoe
ka radja Asa; gantjang ngijangkeun ka-
pala-kapala wadya-baladna, ngaroeroeg
ka nagara-nagara Israil; pek eta nga-
relehkeun nagara Ijon, Dan djeung Abel-
Maim, kitoe deui sakabeh nagara pang-
5 goedangan di tanah Naptali. 'Ari geus
kitoe, mangsa Baäsa meunang warta,
teu toeloes ngadamĕlna Ramah, dieu-
6 reunkeun eta pagaweanana. 'Gantjang
radja Asa njandak sakabeh oerang Joeda,
prak pada ngakoetan batoe Ramah sarta
djeung kaina, noe didamĕl koe Baäsa;
koe Asa dianggo ngadamĕl nagara Geba
djeung Mispa.

*a* 1 Radj. 15 : 17.

7 Dina mangsa eta djĕboel [a] Hanani,
djoeroe tingal, ngadeuheusan ka Asa,
radja Joeda, sarta mihatoer ka andjeunna
kijeu: [b] Tina sabab andjeun naleukeum
ka radja Sam, teu naleukeum ka Pa-
ngeran, Allah andjeun, noe matak balad
radja Sam loepoet ti panangan andjeun.
8 'Naha [c] oerang Koes sarĕng oerang Loeb
teja karah lain balad gĕde, boga kareta
sarĕng toekang toempak koeda loba teu
kira-kira? parandene kitoe, sabab an-
djeun naleukeum ka Pangeran, noe ma-
tak eta koe Pangeran seug dipaparin-
9 keun ka panangan andjeun. 'Karana
Pangeran teh [d] sotjana ngalingling sa-
koeriling boemi, kĕrsa nawiskeun ka-
bĕdasanana ka sakoer noe soehoed hatena
ka andjeunna. Teu oetama lampah an-
djeun kitoe teh; karana ti ajeuna an-
10 djeun bakal dipĕrangan bae. 'Toeloej
Asa panas manahna ka djoeroe tingal
teh, sarta diasoepkeun ka pangberokan;
karana andjeunna gĕrĕgĕteun ka dinja
tina hal kitoe. Sarta rahajat sawareh
koe Asa diteungteuinganan dina mangsa
eta.

*a* p. 19 : 2. *b* Jĕr. 17 : 5. *c* p. 14 : 9, 12. *d* Aj. 34 : 21; Djab. 33 : 18.

11 Djeung deui, saĕnjana, [a] tjarijos Asa,
ti mimitina tĕpi ka panganggeusanana,
sadajana kaoengĕlkeun dina kitab para
12 radja Joeda djeung Israil. 'Dĕmi mang-
sa katiloe-poeloeh salapan taoenna an-
djeunna djoemĕnĕng radja, seug Asa
teh kasawat dampal, datang ka walĕs
pisan kasawatna; tatapi keur ngangloeh
oge andjeunna teu nĕda toeloeng ka
13 Pangeran, ngan didoekoenkeun bae.'Toe-
loej Asa koelĕm reudjeung karoehoenna;
ari poepoesna mĕnĕran kaopat-poeloeh
hidji taoenna andjeunna djoemĕnĕng ra-
14 dja. 'Tidinja dikoerĕbkeun dina koeboe-
ran andjeunna, beunang andjeunna nga-
damĕl keur pribadina di dajeuh Dawoed;
ari diĕbogkeunana dina kasoer beunang
njĕsĕg koe wawangian, sarta roepa-roe-
pa, dibaoerkeun saädat gawe toekang
wawangian; [b] djeung andjeunna dipang-
meuleumkeun [seuseungitan], rosa ka-
tjida meuleumna.

*a* 1 Radj. 15 : 23. *b* p. 21 : 19.

## PASAL 17.

Ari [a] Josapat poetra Asa noe ngaganti
djadi radja, sarta eta ngoewatkeun
2 andjeun ngalawan Israil. 'Djeung mĕ-
rĕnahkeun barisan di sakabeh nagara
Joeda noe rareugreug, sarta neundeunan
patrol di satanah Joeda djeung [b] di
nagara-nagara Epraim, anoe dibeunang-
3 keun koe Asa ramana teja. 'Ari Pa-
ngeran njarĕngan ka Josapat, tina sabab
ngalakonan djalan Dawoed ramana, dja-
lan noe barangmimiti, djeung [c] teu ne-
4 jangan Baäl-Baäl; 'satĕgĕsna andjeunna

nejangan Allah ramana, sarta ngala-
konan timbalanana, teu noeroetkeun
5 kalakoean Israil. 'Mana Pangeran në-
tëpkeun karadjaän ditjëpëng koe an-
djeunna, sarta sabangsa Joeda pada
ngahatoerkeun pangabakti ka Josapat;
[d] ari kabeungharanana djeung kamoel-
6 jaänana rosa pisan. 'Sarta manahna
ngagëdean dina djalan Pangeran, moeng-
gah sakoer ënggon loehoer djeung Asera
oge koe andjeunna disingkirkeun ti djëro
7 tanah Joeda. 'Ari mangsa katiloe ta-
oenna andjeunna djoemënëng radja, seg
miwarangan kapala-kapalana, nja eta
Ben-Hail, Obadya, Djakaria, Nëtanel
djeung Mikaja, sina ngawoeroek di na-
8 gara-nagara Joeda; 'dibarëngan ahli
Lewi, nja eta Sëmaja, Nëtanya, Sëbadya,
Asahel, Sëmiramot, Jonatan, Adonia,
Tobia djeung Tob-Adonia, noe pada djadi
ahli Lewi; sarta dibarëngan deui Elisama
djeung Joram, noe pada djadi pang-
9 hoeloe. 'Toeloej eta pada ngawoeroek
di tanah Joeda, sarta mamawa kitab
toret Pangeran; pada ngidëran sakabeh
nagara Joeda, [e] bari ngawoeroek ka
10 djalma-djalma. 'Djeung deui sakabeh ka-
radjaän tanah-tanah anoe sakoeriling
Joeda, [f] pada kadatangan sijeun ti Pa-
ngeran, noe matak taja noe mërangan
11 ka Josapat. 'Sarta oerang Pëlisti sa-
wareh njaranggakeun pangabakti ka Jo-
sapat, djeung wang perak oepëti; kitoe
deui oerang Arab njaranggakeun ëmbe-
domba ka andjeunna, toedjoeh reboe
toedjoeh ratoes domba lalaki, djeung
toedjoeh reboe toedjoeh ratoes badot.
12 'Djadi Josapat teh mingkin agoeng,
moenggah poendjoel pisan; sarta reja
ngadamëlna benteng djeung [g] nagara
13 panggoedangan di tanah Joeda. 'Toer
loba pisan dadamëlanana di nagara-na-
gara Joeda, djeung kagoengan loba pra-
djoerit garagah-përkosa di Jëroesalem.
14 'Sarta kijeu lorisanana, noeroetkeun ahli
karoehoen-karoehoenna: ti Joeda, noe
djaradi kapala njëkël sareboe: Adna noe
djadi kapala; ari batoerna tiloe këti,
15 djalma garagah-përkosa. 'Sahandapeun
eta, Johanan noe djadi kapala; ari ba-
16 toerna doewa këti dalapan laksa. 'Sa-
handapeun eta, Amasia poetra Sikri, noe
ngawoela ka Pangeran bawaning soeka
pribadi; ari batoerna doewa këti, djal-
17 ma garagah-përkosa. 'Dëmi ti Binya-
min aja Eljada, djalma gagah-përkosa;
ari batoerna doewa këti, pakarangna
18 [h] gondewa djeung tameng. 'Sahandapeun
eta, Josabad; ari batoerna sakëti dalapan
19 laksa, sadija kana përang. 'Nja eta noe
pada ngawoelaän ka radja, sadjaba ti
noe koe radja dipërnahkeun di sakoer
nagara reugreug, di satanah Joeda teja.

*a* 1 Radj. 15:24. *b* p. 15:8. *c* 1 Radj. 18:18. *d* p. 18:1. *e* 5 Moesa 33:10. *f* p. 14:14. *g* p. 8:4. *h* p. 14:8.

## PASAL 18.

Ari [a] kabeungharan djeung kamoeljaän
Josapat rosa pisan; sarta andjeunna
2 [b] babarajaän djeung Ahab teja. 'Geus
meunang sababaraha taoen, [c] hidji wak-
toe andjeunna tjalik ka Ahab, ka na-
gara Samaria. Toeloej andjeunna djeung
djalma-djalma noe ngiring koe Ahab di-
pangmeuntjitkeun domba djeung sapi
loba katjida, sarta andjeunna koe Ahab
diomongan miloe angkat ngaroeroeg
3 ka Ramot bilangan Gilad. 'Ari saoer
Ahab, radja Israil, ka Josapat, radja
Joeda: Koemaha andjeun kërsa njarë-
ngan kaoela ka Ramot bilangan Gilad?
Ari walonanana ka Ahab: Mënggahing
diri kaoela sapërtos andjeun, mëngga-
hing bala kaoela sapërtos bala andjeun;
mangga, sëdja njarëngan kana përang.
4 'Misaoer deui Josapat ka radja Israil:
Moegi dintën ijeu naros heula pangan-
5 dika Pangeran. 'Gantjang radja Israil
ngoempoelkeun nabi-nabi, opat ratoes
djalma; pok mariksa ka darinja: Koe-
maha kami pileumpangeun ka Ramot
bilangan Gilad, baris përang, atawa di-
antëp bae? Ejar pada ngawangsoel:
Mangga angkat; karantën koe Allah
tangtoe dipaparinkeun ka panangan ra-
6 dja. 'Misaoer Josapat: Naha di dijeu taja
deui nabi Pangeran, geusan oerang naros
7 koe lantaran eta? 'Ngawalon radja Is-
rail ka Josapat: Aja keneh saoerang,
geusan naros ka Pangeran koe lantaran
eta, nja eta Mika anak Jimla; tatapi
kaoela geuleuh ka dinja, karana tara
ngawëdjangkeun pibagdjaeun kaoela,
istoening sapandjangna ngan pitjilakaeun
bae noe diwëdjangkeun teh. Dëmi saoer
Josapat: Radja oelah milahir kitoe!
8 'Toeloej radja Israil njaoer hidji pong-

gawa, sarta diparentah kijeu: Maneh
geuwat ngala Mika anak Jimla teja!
9 'Ari radja Israil djeung Josapat, radja
Joeda, keur tjaralik hidji-hidji dina pang-
tjalikan pribadi, pada nganggo kapara-
bonan; ari tjaralikna dina aloen-aloen
lawang panto Samaria; sarta sakabeh
nabi teja pada ngawĕdjang di pajoeneu-
10 nana. 'Ari Sidkia anak Kĕnaäna njijeun
tatandoekan beusi keur dirina, sarta ngo-
mong: Kijeu timbalan Pangeran: Koe
ijeu andjeun ĕngke neunggar oerang Sam,
11 dongkap ka seëpna. 'Djeung sakabeh nabi
pada ngawĕdang kitoe pĕtana, aromong-
na: Mangga, angkat ka Ramot bilangan
Gilad, tanwande loeloes; karantĕn koe
Pangeran tinangtos dipaparinkeun ka
panangan radja. *a* p. 17:5. *b* 1 Radj. 3:1;
2 Radj. 8:18, 26. *c* 1 Radj. 22:2.

12 Ari oetoesan noe leumpang njaoer
Mika teja, mihatoer ka andjeunna, kijeu
pokna: Noen, ari pihatoer para nabi
toenggal sabiwir bae pibagdjaeun radja;
moegi pihatoer andjeun sing sapĕrtos
pihatoer eta sadajana, nja moegi miha-
13 toer pibagdjaeun. 'Lahiran Mika: Dĕmi
djoemĕnĕnging Pangeran! saĕnjana, noe
bakal ditimbalkeun koe Allah kaoela,
nja eta noe koe kaoela bakal ditjatoer-
14 keun. 'Barang geus dongkap ka radja,
seug radja misaoer ka andjeunna: Eh
Mika! koemaha kami pileumpangeun ka
Ramot bilangan Gilad, baris pĕrang,
atawa diantĕp bae? Ari walonanana:
Mangga arangkat, tanwande loeloes;
karana tangtoe dipaparinkeun ka pana-
15 ngan arandjeun. 'Saoer deui radja ka
andjeunna: Sabaraha kali kami koedoe
njoempahan ka maneh, soepaja maneh
ka kami oelah njatoerkeun ngan anoe
sajaktina, mawa djĕnĕngan Pangeran?
16 'Walonanana: Koe kaoela katendjo sa-
bala Israil paboerisat di goenoeng-goe-
noeng, tjara domba noe taja panga-
ngonna; seug Pangeran nimbalan: Eta
teh teu boga djoeragan; sina baralik
saimah-saimahna djeung kasalamĕtan.
17 'Misaoer radja Israil ka Josapat: Tah,
tjek kaoela oge ka andjeun, eta teh moal
ngawĕdjangkeun pibagdjaeun kaoela,
18 ngan pitjilakaeun bae. 'Njaoer deui Mi-
ka: Koe sabab eta geura rareungeukeun
pangandika Pangeran: koe kaoela ka-
tendjo Pangeran keur linggih dina pang-
linggihanana, sarta sadajana balad sa-
warga pada nangtoeng kiwa-tĕngĕneu-
19 nana. 'Tidinja Pangeran nimbalan: Tjik,
saha noe dek ngagĕndam ka Ahab, radja
Israil, soepaja sina indit sarta toeloej
roeboeh di Ramot bilangan Gilad? Ari
pioendjoek ijeu sae kijeu, dĕmi pioendjoek
20 itoe sae kitoe. 'Djol hidji roh marĕk ka
pajoeneun Pangeran, bari oendjoekan:
Koering noe bade ngagĕndam ka dinja.
Dĕmi timbalan Pangeran ka eta roh:
21 Koemaha djalanna? 'Pioendjoekna: Koe-
ring sĕdja bidjil, ngadjadikeun maneh
roh patjidraän dina biwir sakabeh nabi-
nabina. Ari timbalan Pangeran: Koe
maneh tangtoe kagĕndam, sarta tangtoe
maneh mĕntal; geura djig, pilampah
22 kitoe. 'Mana ajeuna, masing oeninga,
Pangeran geus maparin roh patjidraän
dina biwir eta nabi-nabi andjeun, sarta
Pangeran geus ngandikakeun pitjilakaeun
23 andjeun. 'Seg Sidkia anak Kĕnaäna teja
njampeurkeun, pek njabok ka Mika, bari
ngomong: Djalan mana Roh Pangeran
24 ngalih ti kami, ngalahir ka maneh? 'Nga-
walon Mika: Masing njaho, mangke ka-
tendjo koe maneh dina poë eta, dimana
maneh asoep kamar bidjil kamar, soem-
25 poet-salindoeng. 'Pok radja Israil ma-
rentah: Tjarokot eta Mika, poelangkeun
ka Amon, kapala nagara, sarta ka Joas,
26 poetra radja, 'bari mopojan: Kijeu pa-
rentah radja: [a] Ijeu teh asoepkeun ka
pangberokan, sarta paraban roti karoe-
pĕkan djeung tjai karoepĕkan, tĕpi ka
27 kami moelang sarta kasalamĕtan. 'Saoer
Mika: Oepama andjeun moelang sarta
kasalamĕtan mah, tanda Pangeran teu
ngandika koe lantaran kaoela. Saoerna
deui: Eh djalma-djalma sakabeh! koedoe
pada dengekeun. *a* p. 16:10.

28 Tidinja radja Israil djeung Josapat,
radja Joeda, angkat ka Ramot bilangan
29 Gilad teja. 'Misaoer radja Israil ka Jo-
sapat: Kaoela dek njamar heula, toe-
loej madjoe pĕrang; ari andjeun mah
nganggo kaparabonan bae. [a] Prak radja
Israil njamar, toeloej maradjoe pĕrang.
30 'Dĕmi radja Sam geus marentah ka para
kapala karetana, kijeu parentahna:
Maraneh montong mĕrangan ka noe leu-
tik atawa ka noe gĕde, nja mĕrangan teh
31 ka radja Israil bae. 'Ari geus kitoe, ba-
rang para kapala kareta narendjo Jo-

sapat, pok ngaromong: Itoe geuning
radja Israil! seug pada ngoeriling, moe-
roe ka andjeunna, sĕdja mĕrangan. Ta-
tapi Josapat sasambat; seug andjeunna
koe Pangeran ditoeloeng, sarta eta teh
koe Allah diparĕngkeun aloendoer ti
32 andjeunna. 'Ari geus kitoe, barang para
kapala kareta teh geus waspada, jen
lain radja Israil, toeloej aloendoer, teu
33 toeloes njoesoel andjeunna. 'Aja hidji
djalma mĕntang gondewa sahinasna bae,
heg dipĕsatkeun, keuna ka radja Israil,
antara panoemboe djeung badjoe kĕre.
Toeloej radja marentah ka toekang ka-
reta: [b] Geura balikkeun, kami ka-loe-
warkeun ti wadya-balad, karana kami
34 tatoe. 'Dĕmi pĕrang teh dina poë harita
beuki rosa, noe matak radja Israil maksa
andjeun ngadĕg bae dina kareta paha-
reup-hareup djeung oerang Sam, tĕpi
ka boerit; ari wantji soeroep panon-poë
toeloej maot. *a* p. 35 : 22. *b* p. 35 : 23.

## PASAL 19.

Dĕmi Josapat, radja Joeda, moelih ka
gĕdongna, ka Jĕroesalem, sarta ka-
2 salamĕtan. 'Toeloej [a] Jehoe poetra Ha-
nani, noe djadi djoeroe pĕlĕng, bidjil
mapagkeun; seg mihatoer ka radja Jo-
sapat: [b] Naha andjeun ngabantoe ka noe
doraka, miasih ka noe geuleuh ka Pa-
ngeran? tina sabab kitoe andjeun teh
3 dibĕndon ti pajoeneun Pangeran. 'Na-
nging [c] aja oge lampah kasaean kapĕn-
dak di andjeun, da andjeun geus njing-
kirkeun Asera-Asera tina djĕro tanah,
sarĕng andjeun nĕtĕpkeun manah an-
djeun nejangan Allah. *a* p. 16 : 7.
*b* p. 18 : 3; 20 : 35. *c* p. 12 : 12; 17 : 3, 6.

4 Tidinja Josapat linggih di Jĕroesalem;
sarta andjeunna [a] djĕngkar deui, nga-
djadjah rahajat, ti sĕmĕt Berseba tĕpi
ka pigoenoengan Epraim; pada dibalik-
keun ka Pangeran, Allah karoehoen-
5 karoehoenna. 'Djeung ngadĕgkeun ha-
kim-hakim dina djĕro tanah, di sakabeh
nagara Joeda noe rareugreug, dina
6 oenggal-oenggal nagara; 'sarta maren-
tah ka eta hakim-hakim kijeu: Masing
hade-hade ka pilampaheun maraneh;
karana maraneh pangahakiman teh lain
ti manoesa, satĕgĕsna ti Pangeran, sarta
andjeunna noengkoelan ka maraneh dina
7 pĕrkara ngahakiman. 'Mana ajeuna ma-
raneh teh [b] masing sijeun koe Pangeran;
koedoe pada ijatna sarta lalampahkeun;
karana moenggoehing di Pangeran, Al-
lah oerang mah, taja pisan awonna, [c]
toer hanteu pisan pilih-kasih, sarta tara
8 narima paroeroeba. 'Djeung deui di Jĕ-
roesalem Josapat ngadĕgkeun sawareh
ahli Lewi djeung panghoeloe, kitoe deui
sawareh loeloegoe ahli karoehoen Israil,
baris mĕtakeun hoekoem Pangeran sarta
baris ngoeroeskeun pĕrkara. Tidinja ma-
9 roelih ka Jĕroesalem. 'Sarta eta teh koe
andjeunna pada dipiwarang, kijeu la-
hirna: Maraneh koedoe milampah kitoe
kalawan sijeun koe Pangeran, kalawan
satoehoe sarta djeung soehoed nja hate.
10 'Sarta satijap-tijap ka maraneh datang
pĕrkara ti doeloer-doeloer maraneh, noe
tjaritjing di nagara-nagarana, [d] pĕrkara
ka loewar gĕtih, oeroesan papakon, atawa
timbalan, atawa pikoekoeh, atawa hoe-
koem, seg koe maraneh koedoe diwarah,
oelah sina milampah salah ka Pangeran,
noe matak aja bĕbĕndoe ka diri mara-
neh sarta ka doeloer-doeloer maraneh.
Koedoe pada milampah kitoe, soepaja
11 maraneh oelah kasalahan. 'Djeung deui,
masing njaho, Amarja, loeloegoe pang-
hoeloe teja, noe dikawasakeun ka ma-
raneh dina sakabeh pĕrkara Pangeran;
djeung Sĕbadya poetra Ismail, gĕgĕdoeg
anak-poetoe Joeda teja, dina sakabeh
pĕrkara radja; sarta ahli-ahli Lewi dja-
radi pangoeroes di hareupeun maraneh.
Masing talĕgĕr, sarta lalampahkeun;
tangtoe Pangeran njarĕngan ka noe
hade. *a* p. 17 : 7. *b* 2 Moesa 18 : 21. *c* 5 Moesa 10 : 17.
*d* 5 Moesa 17 : 8.

## PASAL 20.

Ari geus kitoe, sanggeusna ti dinja moe-
roeboel oerang Moab djeung oerang
Amon, sarta direudjeungan oerang Maoen
sawareh, ngaroeroeg ka Josapat, dek di-
2 pĕrangan. 'Aja noe daratang, ngoeninga ka
Josapat, kijeu pioendjoekna: Aja djalma
mangpirang-pirang lobana, ngaroeroeg
ka andjeun, datangna ti peuntaseun
laoet, ti Sam; sarĕng, salĕrĕsna, geus
aja di Hasĕson-Tamar (nja eta En-Gedi).
3 'Toeloej Josapat sijeuneun, tapi mĕnĕr-
keun pameunteuna, nĕda toeloeng ka
Pangeran; [a] sarta ngoewarkeun poewasa
4 ka sabangsa Joeda. 'Tidinja oerang Joeda

karoempoel, nĕda toeloeng ka Pange-
ran; nja eta ti sakabeh nagara Joeda aja
noe daratang, nĕda toeloeng ka Pange-
5 ran. 'Toeloej Josapat ngadĕg dina pa-
koempoelan oerang Joeda djeung oerang
Jĕroesalem, di gĕdong Pangeran, hareu-
6 peun boeroean anjar; 'seug oendjoekan
kijeu: Noen Pangeran, Allah karoehoen
koering sadaja! lain andjeun teja Allah
noe linggih di sawarga? sarĕng lain an-
djeun noe njĕpĕng kawasa ka sakabeh
karadjaän bangsa-bangsa? Jaktos [b] pana-
ngan andjeun noe njĕpĕng kakoewatan
sarĕng kawasa; taja pisan noe bisa nga-
7 lawan ka andjeun. 'Noen, Allah koering
sadaja! lain andjeun noe njingkahkeun
priboemi tanah ijeu ti hareupeun oemat
andjeun Israil, bari tanahna dipaparin-
keun ka toeroenan Ibrahim, [c] sahabat
andjeun teja, pikeun salalanggĕngna?
8 'Ladjĕng ijeu tanah koe eta diareusian,
sarĕng njarijeun hidji kasoetjian dina ijeu
tanah pikeun andjeun, bade padjĕnĕngan
andjeun, bari oendjoekan [d] kijeu teja:
9 'Manawi koering kadatangan katjila-
kaän, pĕdang, hoekoeman, pagĕboeg ata-
napi patjĕklik, sĕdja koering marĕk ka
hareupeun ijeu gĕdong, nja ka pajoeneun
andjeun, (karantĕn padjĕnĕngan andjeun
linggih dina ijeu gĕdong,) sarĕng sĕdja
sasambat ka andjeun tina djĕro kasoekĕ-
ran koering, tinangtos koe andjeun di-
10 makboel sarĕng disalamĕtkeun. 'Ari ajeu-
na, salĕrĕsna, oerang Amon, oerang
Moab, sarĕng oerang pigoenoengan Seir,
[e] noe koe andjeun ka Israil hanteu di-
widian didatangan, basa daratang ti ta-
nah Mĕsir teja, noe mawi seug njarim-
pang ti maranehanana, sarĕng hanteu
11 ditoempoer; 'kari-kari wĕt kitoe ma-
ralĕsna ka koering sadaja, dongkap ka
moeroeboel, karĕpna dek ngadjongklok-
keun koering sadaja ti djĕro kagoengan
andjeun, noe koe andjeun dimilikkeun
12 ka koering sadaja. 'Noen Allah koering!
koemaha andjeun moal ngahoekoeman
ka darinja? karantĕn koering sadaja mah
taja kakoewatan ngalawan noe mang-
pirang-pirang sakitoe lobana teh, noe
moeroeboel ngaroeroeg ka koering sa-
daja, sarĕng koering sadaja bingoeng
pilampaheun; nanging mata koering sa-
13 daja neuteup ka andjeun. - 'Ari sakabeh
oerang Joeda djaronghok di pajoeneun
Pangeran, tjatjakan baroedakna sarta
14 anak-rabina oge. 'Geus kitoe Jĕhasiël,
poetra Djakaria, anoe poetra Bĕnaja,
anoe poetra Jĕhiël, anoe poetra Ma-
tanya, ahli Lewi, kaäsoep anak-poetoe
Asap, [f] dilinggihan Roh Pangeran di
15 tĕngah pakoempoelan. 'Seug misaoer ki-
jeu: Eh sakabeh oerang Joeda, djeung
sadajana priboemi Jĕroesalem, sarta
radja Josapat! geura pada rarĕgĕpkeun:
kijeu timbalan Pangeran ka sadaja: Ma-
raneh oelah sarijeun, sarta oelah galeder
tina sabab noe mangpirang-pirang saki-
toe lobana teh; karana lain pĕrang ma-
16 raneh, istoening pĕrang Allah. 'Isoekan
arijang ngaroeroeg ka darinja; masing
njaho, eta teh keur aroenggah dina tan-
djakan Sis, sarta pikapanggiheun koe
maraneh dina toengtoeng lĕbak, hareu-
17 peun tĕgal lĕga Jĕroeël. 'Maraneh moal
koengsi pĕrang hal ijeu mah; [g] koedoe
narangtoeng ngadjarantĕng bae, bari
narendjokeun pitoeloeng Pangeran ka
maraneh. Eh Joeda djeung Jĕroesalem!
oelah sarijeun, sarta oelah galeder; isoe-
kan koedoe boedal mapag ka darinja,
karana maraneh disarĕngan Pangeran.
18 'Broek Josapat njoeoeh kana taneuh;
kitoe deui sakabeh oerang Joeda sarta
priboemi Jĕroesalem pada njaroeoeh ka
pajoeneun Pangeran, saroedjoed ka Pa-
19 ngeran. 'Neut ahli-ahli Lewi, noe ka-
asoep anak-poetoe Kahat sarta noe ka-
asoep anak-poetoe Korah, narangtoeng,
pada moedji ka Pangeran, Allah Israil,
sowarana kaliwat bĕdas.

*a* 1 Radj. 21 : 9. *b* 1 Bab. 29 : 12. *c* Jak. 2 : 23. *d* 1 Radj. 8 : 33. *e* 5 Moesa 2 : 9, 19, 29. *f* p. 15 : 1. *g* 2 Moesa 14 : 13; 4 Moesa 14 : 9.

20 Dĕmi geus braj isoek gantjang ha-
roedang, toeloej boedal ka tĕgal lĕga
Tĕkoa. Barang rek boedal, Josapat nga-
dĕg heula, sarta ngalahir kijeu: Eh oe-
rang Joeda djeung priboemi Jĕroesa-
lem! geura darengekeun kami: [a] masing
pĕrtjaja ka Pangeran, Allah maraneh,
tangtoe maraneh ditĕtĕpkeun; masing
pĕrtjaja ka nabi-nabina, tangtoe maraneh
21 piloeloeseun! 'Saparantos rĕrĕmpagan
reudjeung djalma-djalma, seug andjeun-
na ngadĕgkeun anoe baris njaranji ka
Pangeran, sarta maroedji, make pami-
dangan soetji; seug boedal ti heulaeun
sakoer noe sadija, bari njarĕboet kijeu:
[b] Geura halatoer noehoen ka Pangeran,

22 sabab langgĕng kaäsihanana. 'Dĕmi keur
waktoe eta ngamimitian njanji djeung
moedji, koe Pangeran diparĕngkeun aja
noe ngabongohan ka oerang Amon, oe-
rang Moab djeung oerang pigoenoengan
Seir, noe keur moeroeboel ka Joeda teja,
23 noe matak pada balahi. 'Karana oerang
Amon djeung oerang Moab darangdan,
ngamoek ka priboemi pigoenoengan Seir,
ditoempĕs, ditoempoerkeun pisan; sarta
barang geus mejakkeun priboemi Seir
teh, [c] heg silih-toeloengan batoer pada
24 batoer kana karoeksakan. 'Barang Joeda
datang ka palalangon tĕgal lĕga, ret
pada ngalijeuk ka noe mangpirang-pi-
rang teja; doemadakan, eta teh geus
djaradi babatang, pagoletak dina taneuh,
25 taja noe rahajoe. 'Ana Josapat soemping
djeung balana, sĕdja ngarajah djaraheu-
nana, seg maranggih di ĕnggonna loba
nakĕr radja-kaja, djeung babatang, sarta
barang noe moelja-moelja; pek njaro-
kotan keur daririna, wani teu kabawa;
ari ngarajahanana djaraheun teh meu-
26 nang tiloe poë, tina kalobaänana. 'Dĕmi
dina poë noe kaopat karoempoel ka lĕ-
bak Bĕraka; karana di dinja pada njoe-
koerkeun ka Pangeran; kitoe noe ma-
tak eta ĕnggon dingaranan lĕbak Bĕraka,
27 tĕpi ka mangsa ajeuna. 'Tidinja saka-
beh oerang Joeda djeung Jĕroesalem
pada balik; ari Josapat angkat pang-
heulana; maroelangna ka Jĕroesalem
kalawan kaboengahan, wantoe pada di-
boengahkeun koe Pangeran tina hal
28 moesoeh-moesoehna. 'Toeloej darongkap
ka Jĕroesalem, make tjĕlĕmpoeng, ka-
tjapi djeung tarompet, moro ka gĕdong
29 Pangeran. 'Ari sakabeh karadjaän tanah-
tanah [d] pada kadatangan sijeun ti Pa-
ngeran, mangsa ngadarenge bedja, jen
Pangeran geus mĕrangan ka moesoeh
30 Israil. 'Toeloej [e] kĕrta deui karadjaän
Josapat; karana andjeunna koe Allahna
dipaparin reureuh ti sakoeriling.

*a* Jĕs. 7 : 9. *b* p. 7 : 3. *c* Hak. 7 : 22. *d* p. 17 : 10. *e* p. 14 : 6.

31 [a] Ari Josapat ngaradjaän ka Joeda.
Oemoer Josapat keur mangsa djadi ra-
dja teh tiloe poeloeh lima taoen, sarta
salawe taoen ngaradjaänana di Jĕroe-
salem; ari djĕnĕngan iboena Asoeba
32 poetra Silhi. 'Dĕmi Josapat teh ngala-
konan djalan Asa ramana; taja pisan
njingkahna ti dinja, estoe milampah noe
33 bĕnĕr di pajoeneun Pangeran. 'Ngan
ĕnggon laloehoer teja hanteu disaling-
kirkeun; karana djalma-djalma masih
keneh tatjan nĕtĕpkeun hatena ka Allah
34 karoehoenna. -'Ari tjarijos Josapat salijan
ti eta, ti mimitina tĕpi ka panganggeu-
sanana, saĕnjana kaoengĕlkeun dina tja-
rijos [b] Jehoe poetra Hanani, noe dia-
soepkeun kana kitab para radja Israil.

*a* 1 Radj. 22 : 42. *b* p. 19 : 2.

35 Sanggeusna ti dinja, toeloej Josapat,
radja Joeda, sosobatan djeung Ahasia,
radja Israil; ari eta Ahasia doraka lalam-
36 pahanana. 'Pangsosobatanana teh djeung
eta kĕrsa ngadamĕl kapal, [a] baris lajar
ka Tarsis; prak pada ngadamĕl kapal
37 di Esion-Geber. 'Toeloej Eliëser poetra
Dodawa, ti Maresa, ngawĕdjang ngawĕ-
wĕleh ka Josapat, kijeu piwĕdjangna:
Sabab andjeun sosobatan djeung Ahasia,
noe matak eta padamĕlan andjeun koe
Pangeran diroeksakkeun. Tidinja kapal
teh barĕdjad, teu bisa lajar ka Tarsis.

*a* p. 9 : 21.

## PASAL 21.

Toeloej Josapat [a] koelĕm reudjeung ka-
roehoenna, sarta dikoerĕbkeun ka ka-
roehoenna di dajeuh Dawoed; ari Joram
2 poetrana noe ngaganti djadi radja. 'Dĕ-
mi Joram teh reja saderekna pamĕgĕt,
pada poetra Josapat, nja eta Asarja,
Jĕhiël, Djakaria, Asarja, Mikael djeung
Sĕpatya; eta sadajana poetra Josapat,
3 radja Israil. 'Ari [b] eta koe ramana pada
dipaparin pasihan galĕde, ĕmas-perak,
sarta barang noe moelja-moelja, reu-
djeung nagara noe warĕwĕg di tanah
Joeda; dĕmi karadjaän mah dipaparin-
4 keun ka Joram, sabab eta tjikalna. 'Ari
Joram geus ngadĕg, njangking karadjaän
ramana, sarta geus ngoewatkeun an-
djeun, seg andjeunna maehan eta saka-
beh saderekna koe pĕdang, kitoe keneh
5 kapala Israil sawareh. 'Oemoer Joram [c]
keur mangsa djadi radja teh tiloe poeloeh
doewa taoen, sarta dalapan taoen nga-
6 radjaänana di Jĕroesalem. 'Dĕmi Joram
teh ngalakonan djalan radja-radja Israil,
sakoemaha lalampahan bangsa Ahab
bae; wantoe geureuhaän ka poetra Ahab;
djadi andjeunna milampah noe goreng
7 di pajoeneun Pangeran. 'Tatapi Pange-
ran teu kĕrsaeun ngaroeksakkeun bang-

sa Dawoed, koe karana pĕrdjangdjian,
beunang andjeunna ngadamĕl ka Da-
woed, sarta sakoemaha timbalanana, kĕr-
sa maparin damar ka Dawoed djeung ka
8 poetra-poetoena sapapandjangna. 'Keur
djaman Joram oerang Edom moengkir
ti bawah kawasa Joeda; malah aja noe
koe oerang Edom didjĕnĕngkeun radja,
9 njangking ka maranehanana. 'Tidinja [d]
Joram angkat, njandak kapala-kapalana,
sarta sakabeh kareta; geus kitoe an-
djeunna dangdan ti peuting, pek njabĕ-
tan oerang Edom, anoe sakoeriling an-
djeunna, sarta djeung kapala-kapala ka-
10 reta. 'Parandene oerang Edom moengkir
bae ti bawah kawasa Joeda tĕpi ka mang-
sa ajeuna. Tidinja Libna kitoe deui moeng-
kir, dina mangsa eta keneh, ti bawah ka-
wasa andjeunna, tina sabab andjeunna
ninggalkeun Pangeran, Allah karoehoen-
11 na.'Samalah andjeunna ngadamĕl ĕnggon
laloehoer di goenoeng-goenoeng tanah
Joeda, djeung priboemi Jĕroesalem koe
andjeunna [e] disina djinah, sarta oerang
12 Joeda koe andjeunna digembang. 'Geus
kitoe datang sĕrat ka andjeunna ti nabi
Elias, oengĕlna: Kijeu timbalan Pange-
ran, Allah Dawoed, rama andjeun: Tina
sabab maneh hanteu ngalakonan [f] djalan
Josapat, bapa maneh, sarta djalan Asa,
13 radja Joeda teja; 'nja noe dilakonan teh
koe maneh djalan radja-radja Israil, sar-
ta oerang Joeda djeung priboemi Jĕroe-
salem koe maneh disina djinah, noeroe-
tan djinahna bangsa Ahab, samalah
maneh maehan doeloer-doeloer maneh,
toenggal saeusi-imah bapa maneh, [g] noe
14 harade ti batan maneh teja: 'noe ma-
tak Pangeran, saĕnjana, mĕngke ngada-
tangkeun balahi gĕde ka rahajat maneh,
ka anak maneh, ka pamadjikan maneh,
15 sarta ka sakabeh radja-kaja maneh. 'Sar-
ta maneh mĕngke kataradjang panjakit
bangĕt pisan, nja panjakit dina peudjit,
datang ka baridjil peudjit maneh tina
16 sabab panjakit, sababaraha lilana. - 'Ti-
dinja Pangeran [h] ngageuingkeun soekma
oerang Pĕlisti djeung oerang Arab, noe
gigireun oerang Koes, sina ngaroeroeg
17 ka Joram. 'Broel eta teh arindit ka
tanah Joeda, seg dibĕdahkeun, bari toe-
loej ngadjarah sakabeh radja-kaja, noe
kapanggih di gĕdong radja, kitoe deui
poetra-garwana, moenggah andjeunna
teu pisan ngari poetra pamĕgĕt, ka-
djaba ti [i] Joahas, poetra pangboerĕjna.
18 'Sanggeusna sagala pĕrkara noe tadi,
seug andjeunna koe Pangeran digĕboeg,
keuna panjakit dina peudjit, noe teu
19 beunang ditjageurkeun. 'Ari geus kitoe,
lila ti lila, sanggeus meunang doewa
taoen, baridjil peudjitna bawaning pa-
njakitna; toeloej maot tina kabangĕtan
kasawatna; sarta andjeunna koe raha-
jatna hanteu dipangmeuleumkeun [seu-
seungitan], lain [j] tjara ka karoehoenna,
20 noe pada dipangmeuleumkeun. 'Oemoer
Joram keur mangsa djadi radja teh tiloe
poeloeh doewa taoen, sarta dalapan ta-
oen ngaradjaänana di Jĕroesalem; ari
mijangna taja noe mikangĕn; toeloej
dikoerĕbkeun di dajeuh Dawoed, tapi
[k] lain dina makam para radja.

*a* 1 Radj. 22 : 51; 2 Radj. 8 : 16. *b* 1 Moesa 25 : 6. *c* 2 Radj. 8 : 17. *d* 2 Radj. 8 : 21. *e* 1 Bab. 5 : 25. *f* p. 14 : 2; 17 : 3. *g* 1 Radj. 2 : 32. *h* 1 Bab. 5 : 26. *i* p. 22 : 1. *j* p. 16 : 14; Jĕr. 34 : 5. *k* p. 24 : 25.

## PASAL 22.

Tidinja [a] koe priboemi Jĕroesalem eta
Ahasia, poetrana noe pangboerĕjna
teja, didjĕnĕngkeun radja, ngaganti an-
djeunna; karana sakabeh lantjeuk-lan-
tjeukna geus [b] diparaehan koe rampog,
noe ngadatangan kapasanggrahan barĕng
oerang Arab teja; kitoe noe matak Ahasia
poetra Joram, radja Joeda teja, djadi
2 radja. 'Oemoer Ahasia keur mangsa djadi
radja teh opat poeloeh doewa taoen,
sarta sataoen ngaradjaänana di Jĕroe-
salem; ari djĕnĕngan iboena Atalja poe-
3 tra Omri. 'Ahasia [c] kitoe keneh nga-
lakonan djalan bangsa Ahab, wantoe-
wantoe iboena noe mapatahan ka dinja
4 migawe kadorakaän. 'Djadi Ahasia teh
milampah noe goreng di pajoeneun Pa-
ngeran, satjara bangsa Ahab; wantoe-
wantoe nja eta noe pada mapatahan
ka andjeunna sanggeus maot ramana,
matak ngaroeksakkeun ka andjeunna.
5 'Samalah andjeunna, tina noeroet pa-
patah eta, [d] seug angkat reudjeung Joram
poetra Ahab, radja Israil, mĕrangan ka
Hasael, radja Sam, di Ramot bilangan Gi-
lad teja. Toeloej Joram keuna raheut koe
6 oerang Sam. 'Gantjang Joram moelih,
soepaja andjeunna dilandongan di Jisrel,
tina sabab raraheut, asal andjeunna di-
kadek di Ramah, keur mĕrangan ka

Hasael, radja Sam teja. Toeloej Asaria
poetra Joram, radja Joeda teja, nga-
lajad ka Joram poetra Ahab, ka Jisrel,
7 pedah eta teu damang. 'Ari pangtjalikna
Ahasia ka Joram teh ti Allah, kĕrsana
rek ditiwaskeun; karana sanggeusna tja-
lik, andjeunna [e] bidjil djeung Joram,
mapagkeun Jehoe poetra Nimsi, anoe
geus dilisahan koe Pangeran baris nga-
8 basmi bangsa Ahab. 'Ari geus kitoe,
mangsa Jehoe keur nĕrapkeun hoekoe-
man ka bangsa Ahab teh, seug mĕndak
para kapala Joeda djeung para poetra
saderek-saderek Ahasia, noe pada nga-
woelaän ka Ahasia; pek diparaehan.
9 'Tidinja [f] nejangan Ahasia, sarta datang
ka beunangna, da andjeunna keur njoem-
poet di Samaria; toeloej disanggakeun
ka Jehoe, sarta dipaehan, bari seug di-
koeboer; karana aromongna: Eta teh
intjoe Josapat, anoe nejangan Pangeran
tĕroes reudjeung manah. Ari bangsa
Ahasia taja noe boga kakoewatan kana
karadjaän.

*a* 2 Radj. 8:24. *b* p. 21:26. *c* p. 21:6. *d* 2 Radj. 9:14. *e* 2 Radj. 9:21. *f* 2 Radj. 9:27.

10 [a] Mangsa Atalja, iboe Ahasia teja, geus
tĕrangeun jen poetrana poepoes, toe-
loej dangdan, seg ngagĕmpoer sakabeh
11 toeroenan radja, bangsa Joeda. 'Tatapi
Josabat, poetra radja noe istri, njandak
Joas, poetra Ahasia, dipaling ti tĕngah
para poetra radja noe keur dipaehan,
diteundeun djeung pangasoehna dina ka-
mar pasarean. Djadi eta teh diboeni-
keun koe Josabat, poetra radja Joram,
garwa panghoeloe Jojada; wantoe Jo-
sabat teh saderek Ahasia; pangdiboe-
nikeunana teh tina sabab Atalja; noe
12 matak Joas hanteu dipaehan. 'Toeloej
bae njoempoet djeung arandjeunna di
gĕdong Allah, gĕnĕp taoen lilana; ari
Atalja noe ngaratoean tanah.

*a* 2 Radj. 11:1.

## PASAL 23.

Dĕmi [a] dina taoen noe katoedjoeh Jo-
jada ngoewatkeun andjeun; seug ngala
para kapala noe njĕkĕl saratoes, nja
eta Asarja poetra Jĕroham, Ismail poe-
tra Johanan, Asarja poetra Obed, Ma-
aseja poetra Adaja, djeung Elisapat
poetra Sikri; pada ditjandak asoep pĕr-
2 djangdjian. 'Toeloej eta aloedar-idĕr di
tanah Joeda, ngoempoelkeun ahli Lewi
ti sakabeh nagara Joeda; kitoe keneh
para loeloegoe ahli karoehoen Israil;
3 seg daratang ka Jĕroesalem. 'Tidinja
sapakoempoelan teh njijeun pĕrdjang-
djian di gĕdong Allah reudjeung radja;
sarta koe Jojada pada dilahiran kijeu:
Saĕnjana, poetra radja teh ĕngke djoe-
mĕnĕng radja, [b] sakoemaha pangandika
Pangeran hal poetra-poetoe Dawoed teja.
4 'Ari pĕrkara, noe koe sarampejan koedoe
dilampahkeun, nja kijeu: [c] sampejan anoe
asoep ĕngke poë sabat, panghoeloe-pang-
hoeloe djeung ahli-ahli Lewi, noe sa-
pĕrtiloe koedoe kana toenggoe lawang
5 dina sakoer bangbaroeng; 'noe sapĕr-
tiloe koedoe aja di gĕdong radja; ari
noe sapĕrtiloe deui di lawang Padĕmeu;
dĕmi djalma noe loba mah koedoe araja
6 di boeroean gĕdong Pangeran. 'Tapi oe-
lah aja noe asoep ka gĕdong Pangeran,
kadjaba ti panghoeloe-panghoeloe, sarta
ahli-ahli Lewi, anoe bakoe ngabarakti;
nja eta noe meunang asoep, karana sa-
roetji; dĕmi djalma noe loba mah sina
pada ngadjaga kana djagaän Pangeran.
7 'Djeung deui ahli Lewi koedoe ngaroe-
boeng radja ti sakoeriling, bari hidji-
hidji djalma pada njĕkĕl pakarangna;
ari saha-saha noe aboes ka gĕdong, koe-
doe dipaehan; sarta koedoe ngaping ra-
dja, samangsa lĕbĕt djeung samangsa
8 mĕdal. 'Tidinja ahli-ahli Lewi djeung
sakabeh oerang Joeda pada ngalampah-
keun saparentah panghoeloe Jojada teja;
prak hidji-hidji pada njokot djalmana,
noe asoep di poë sabat reudjeung noe
ka loewar di poë sabat; wantoe pang-
hoeloe Jojada hanteu ngaboebarkeun
9 bagian-bagian. 'Seg panghoeloe Jojada
ka para kapala noe njĕkĕl saratoes teh
njelehkeun toembak, tameng djeung kĕ-
pĕng, asal kagoengan radja Dawoed, noe
10 aja di gĕdong Allah. 'Toeloej eta sakabeh
djalma teh disina nangtoeng, bari hidji-
hidji djalma pada njĕkĕl pakarangna,
ti sabeulah gĕdong ti katoehoe tĕroes
ka sabeulah gĕdong ti kentja, kĕbat
kana altar djeung kĕbat kana gĕdong,
11 ngaraksa radja sakoeriling. 'Tidinja poe-
tra radja teh koe panghoeloe ditjandak
ka loewar, sarta mastakana dimakoetaän,
bari diselehan Pĕrtelaän teja; prak koe
sadajana didjĕnĕngkeun radja, sarta di-
lisahan sakali koe Jojada sapoetra-poe-
trana; seg pada njarĕboet: Radja sing

12 salamĕt! 'Barang Atalja ngadenge sora
djalma-djalma noe ngalijoed sarta ma-
roedji ka radja, ngageuwat Atalja nga-
datangan ka eta djalma-djalma, ka gĕ-
13 dong Pangeran. 'Ana ngalijeuk, doema-
dakan, radja keur ngadĕg di parantina
ngadĕg, dina paranti asoep, sarta para
kapala djeung noe narompet pada nang-
toengan radja; ari sakabeh djalma eusi
tanah pada boengah sarta narijoep ta-
rompet, djeung ahli njanji narabeuh
tatabeuhan, narimbang anoe keur moe-
dji. Seg Atalja njosoëk papakeanana, bari
14 ngomong: Sakongkol! sakongkol! 'Gan-
tjang koe panghoeloe Jojada para kapala
noe njĕkĕl saratoes, noe njarangking
balad teja, diparentah bidjil, kijeu pa-
rentahna ka darinja: Eta geura ka-loe-
warkeun kana antara djadjaran; djeung
saha-saha noe noetoerkeun eta, paehan
koe pĕdang! karana panghoeloe geus ma-
rentah kijeu: Eta teh koe maraneh oelah
15 dipaehan di gĕdong Pangeran. 'Seug pada
merean omber ka dinja; toeloej Atalja
asoep deui ka gĕdong radja, djalan
paranti asoep lawang koeda; pek dipae-
han di dinja. *a* 2 Radj. 11 : 4. *b* p. 21 : 7.
*c* 1 Bab. 9 : 25.

16 Tidinja Jojada ngadamĕl pĕrdjang-
djian di antara andjeunna djeung djalma
loba sarta djeung radja, soepaja eta
17 djaradi oemat Pangeran. 'Geus kitoe sa-
kabeh djalma teh arasoep ka gĕdong
Baäl, sarta diboerak-barik; ari altar-
altarna djeung artja-artjana diraroek-
sakkeun, sarta Matan, panghoeloe Baäl,
18 dipaehan di hareupeun altar. 'Djeung
deui Jojada ngangkat anoe poerah nja-
rangking gĕdong Pangeran, di bawah
kawasa para panghoeloe ahli Lewi, noe
dibagi koe Dawoed baris njangking gĕ-
dong Pangeran, pikeun ngoerbankeun
koerban doeroekan Pangeran, [a] sakoema-
ha noe kaoengĕlkeun dina toret Moesa,
kalawan kaboengahan sarta kalawan
poepoedjian, [b] noeroetkeun atoeran Da-
19 woed. 'Sarta andjeunna ngadĕgkeun poe-
rah toenggoe lawang dina sagala lawang
gĕdong Pangeran, sangkan oelah aja
noe asoep anoe nadjis, pĕrkara naon bae.
20 'Tidinja andjeunna njandak para kapala
noe njĕkĕl saratoes, kitoe deui para
menak, djeung sakoer noe njangking ka-
wasa ka djalma-djalma, sarta sakabeh
djalma eusi tanah; seug radja teh diloeng-
soerkeun ti gĕdong Pangeran, didjadjap-
keun ka gĕdong radja, djalan tina la-
wang girang; toeloej radja teh dilinggih-
21 keun kana korsi karadjaän. 'Ari sakabeh
djalma eusi tanah baroengaheun, sarta
dajeuh teh kĕrta. Dĕmi Atalja teja di-
paehanana koe pĕdang. *a* 1 Radj. 2 : 3.
*b* Esr. 3 : 10.

## PASAL 24.

Oemoer Joas [a] keur mangsa djadi radja
teh toedjoeh taoen, sarta opat poe-
loeh taoen ngaradjaänana di Jĕroesa-
lem; ari djĕnĕngan iboena Sibja, ti Ber-
2 seba. 'Dĕmi Joas teh milampah noe bĕ-
nĕr di pajoeneun Pangeran, satoetoep
3 oemoer panghoeloe Jojada. 'Djeung koe
Jojada dipangnjandakkeun doewa pigar-
waeun; sarta Joas poetraän pamĕgĕt-
istri. *a* 2 Radj. 12.

4 Ari sanggeusna ti dinja, Joas teh aja
manah nganjarkeun gĕdong Pangeran.
5 'Toeloej ngoempoelkeun para panghoe-
loe djeung ahli-ahli Lewi, bari seug di-
parentah kijeu: Geura arindit, ngidĕr
nagara-nagara Joeda; koedoe ngaroem-
poelkeun oewang ti sakabeh oerang Is-
rail, baris ngomean gĕdong Allah ma-
raneh saban-saban taoen; sarta maraneh
sing gantjang milampah eta pĕrkara. Ta-
tapi koe ahli-ahli Lewi hanteu digan-
6 tjangkeun. 'Toeloej radja njaoer Jojada,
loeloegoena, bari seug dilahiran kijeu:
Koe naon andjeun hanteu moendoet ka
ahli-ahli Lewi, sina ngadatangkeun ti
Joeda djeung ti Jĕroesalem [a] eta tjoeke,
noe koe Moesa, abdi Pangeran, dimisti-
keun ka pakoempoelan Israil, pikeun
7 himah tĕpangan teja? 'Karana Atalja,
noe doraka, djeung anak-anakna, geus
ngararoeksak gĕdong Allah; malah-ma-
lah sakabeh barang beunang njoetji-
keun, noe di gĕdong Pangeran, koe eta
8 geus dipake ka Baäl-Baäl. 'Tidinja radja
miwarang njijeun hidji pĕti, sok diteun-
deun dina lawang gĕdong Pangeran, di
9 loewar. 'Toeloej ngoewar-ngoewarkeun
di Joeda djeung di Jĕroesalem, koedoe
njanggakeun ka Pangeran eta tjoeke,
noe koe Moesa, abdi Allah, dimistikeun
10 ka Israil di tĕgal lĕga teja. 'Ari sadajana
kapala-kapala djeung sakabeh djalma-
djalma [b] pada baroengaheun; seg pada
njanggakeun, sarta ngarasoepkeun kana

11 pĕti, tĕpi ka anggeusna. 'Dĕmi geus
kitoe, samangsa-mangsa eta pĕti koe
lantaran ahli-ahli Lewi dibawa ka hidji
djalma noe koe radja dibakoekeun, nja
eta satijap-tijap narendjo jen geus loba
oewangna, toeloej datang djoeroe-toelis
radja sarta hidji djalma noe dibakoe-
keun koe loeloegoe panghoeloe, seug
pĕti teh dioedoelkeun; djoeng digotong,
dipoelangkeun deui ka ĕnggonna. Kitoe
bae lampahna oenggal-oenggal poë, djadi
12 ngoempoelkeun oewang loba pisan. 'Ti-
dinja oewang teh koe radja djeung Jo-
jada diselehkeun ka djalma noe njijeun
pagawean ngabakti di gĕdong Pange-
ran; nja eta seug ngoelikeun ka toe-
kang batoe djeung ka toekang kai, baris
nganjarkeun gĕdong Pangeran; kitoe
deui ka pandaj djeung ka paledang, baris
13 ngomean gĕdong Pangeran. 'Prak noe
njarijeun pagawean teh digarawe, sarta
pagawean teh beuki madjoe koe lanta-
ran eta; ari gĕdong Allah teh koe eta
didjĕlĕgkeun deui sakamistianana, sarta
14 dikoewatkeun. 'Dĕmi geus anggeus, seug
sesa oewang koe eta disanggakeun ka
pajoeneun radja djeung Jojada; toeloej
dianggo ngadamĕl paparabotan pikeun
gĕdong Pangeran, parabot baris nga-
bakti djeung baris ngoerban, kitoe deui
pisin-pisin, sarta parabot ĕmas-perak.
Djeung deui teu pĕtot-pĕtot ngoerban-
keun koerban doeroekan di gĕdong Pa-
ngeran, satoetoep oemoer Jojada.

*a* 2 Moesa 30 : 11. *b* 1 Bab. 29 : 9.

15 Dĕmi Jojada [a] geus sĕpoeh sarta geus
warĕg nja oemoer; tidinja poepoes;
waktoe poepoes oemoerna saratoes tiloe
16 poeloeh taoen. 'Toeloej dikoerĕbkeun di
dajeuh Dawoed, direudjeungkeun ka pa-
ra radja, tina sabab midamĕl kahadean
ka Israil, kitoe keneh ka Allah sarta
17 ka gĕdongna. 'Dĕmi sanggeus poepoes
Jojada, hol para kapala Joeda ngada-
reuheus, sarta saroedjoed ka radja; seug
18 radja ngagoegoe ka eta. 'Toeloej pada
ninggalkeun gĕdong Pangeran, Allah
karoehoenna, sarta ngabarakti ka Asera-
Asera djeung ka brahala-brahala, noe
matak aja bĕbĕndoe ka Joeda djeung
ka Jĕroesalem, tina kasalahanana kitoe.
19 'Parandene [b] Pangeran miwarangan na-
bi-nabi ka maranehanana, soepaja koe
eta dibaralikkeun ka Pangeran; seug eta
pada ngingĕtan ka darinja, tatapi teu
20 diwaro. 'Tidinja [c] Roh Allah toemĕrap
ka Djakaria, poetra panghoeloe Jojada;
neut ngadĕg rada loehoer ti djalma loba,
sarta ngalahir ka darinja: Kijeu pangan-
dika Allah: Naha maraneh ngarĕmpak
timbalan Pangeran? manana maraneh
hamo loeloes. Tina sabab maraneh geus
ninggalkeun Pangeran, noe matak an-
djeunna pon kitoe keneh geus ninggal-
21 keun maraneh. 'Dĕmi eta teh sakarait
dek goreng ka Djakaria; [d] pek Djakaria
teh koe timbalan radja dibaledogan koe
22 batoe di boeroean gĕdong Pangeran.'Dja-
di radja Joas teu ngelingkeun kahema-
nan, noe koe [e] Jojada, rama Djakaria,
dipidamĕl ka andjeunna teja; sabalikna
maehan poetrana. Dĕmi eta teh, barang
rek poepoes, misaoer kijeu: Pangeran
langkoeng waspaos, tangtoe dipoendoet.

*a* 1 Moesa 25 : 8. *b* 2 Radj. 17 : 13; p. 33 : 10.
*c* Hak. 6 : 34. *d* Mat. 23 : 35. *e* p. 23 : 1.

23 Ari geus kitoe, [a] dina tĕpoeng taoen
broel balad Sam ngaroeroeg ka Joas;
teu lila daratang ka tanah Joeda sarta
ka Jĕroesalem; pek eta ngaroeksak sa-
kabeh kapala bangsa, dieuweuhkeun
tina bangsa, djeung sakabeh djarahanana
24 dikirimkeun ka radja Damsik. 'Sangki-
lang balad Sam noe datang saeutik bae
djalmana, Pangeran ka leungeunna nje-
lehkeun balad gĕde katjida, tina sabab
geus naringgalkeun Pangeran, Allah ka-
roehoenna; pek eta teh nĕrapkeun hoe-
25 koeman ka Joas. 'Sarta sanggeus eta
maroelang ti andjeunna, (estoe diting-
galkeunana keur kasawat bangĕt pisan,)
[b] heg mantri-mantrina sakait ngamoe-
soeh ka andjeunna, tina gĕtih poetra
panghoeloe Jojada teja; pek maehan
Joas dina pasareanana; toeloej poepoes;
tidinja dikoerĕbkeun di dajeuh Dawoed,
[c] tapi lain dikoerĕbkeun dina makam
26 para radja. 'Ari noe sakait goreng ka
andjeunna teh, nja eta Sabad, anak Si-
mat, awewe bangsa Amon, djeung Josa-
bad, anak Simrit, awewe bangsa Moab.
27 'Ari hal poetra-poetra Joas, djeung
gĕdena oepĕti, noe dimistikeun ka Joas,
sarta hal ngadĕgkeun deui gĕdong Allah
teja, saĕnjana kaoengĕlkeun dina katĕ-
rangan kitab para radja. [d] Ari Amasia
poetrana noe ngaganti djadi radja.

*a* 2 Radj. 12 : 17. *b* 2 Radj. 12 : 20. *c* p. 28 : 27.
*d* 2 Radj. 12 : 21.

PASAL 25.

Oemoer [a] Amasia keur mangsa djadi
radja teh salawe taoen, sarta salapan
likoer taoen ngaradjaänana di Jĕroe-
salem; ari djĕnĕngan iboena Joadan, ti
2 Jĕroesalem. 'Dĕmi Amasia teh milam-
pah noe bĕnĕr di pajoeneun Pangeran,
tatapi hanteu kalawan manah soehoed.
3 'Dĕmi geus kitoe, barang karadjaän geus
pageuh ditjangking koe andjeunna, pek
andjeunna maehan mantri-mantrina noe
4 maehan radja, ramana teja. 'Tatapi
ari anakna mah koe andjeunna hanteu
dipaehan; satĕgĕsna noeroet anoe dioe-
ngĕlkeun dina toret, dina kitab Moesa,
noe ditimbalkeun koe Pangeran, kijeu
oengĕlna: Bapa teu meunang dipaehan
tina sabab anak, kitoe deui anak teu
meunang dipaehan tina sabab bapa; sa-
tĕgĕsna djalma teh dipaehanana koe tina
5 dosana sorangan. 'Djeung deui Amasia
ngoempoelkeun oerang Joeda; seug pada
diatoer noeroetkeun ahli karoehoen-ka-
roehoen, ditjangkingkeun ka kapala noe
njĕkĕl sareboe sarta ka kapala noe njĕkĕl
saratoes; nja eta sabangsa Joeda djeung
Binyamin; sarta sadajana diloris, [b] ti
sĕmĕt oemoer doewa poeloeh taoen ka
loehoer; kapĕndak aja tiloe kĕti djalma
beunang mĕting, mandjing balad, njĕkĕl
6 toembak djeung kĕpĕng. 'Malah ngoeli-
keun ka oerang Israil sakĕti djalma noe
gagah-pĕrkosa, koelianana saratoes ta-
7 lenta perak. 'Hol hidji piwarangan Allah
ngadeuheus ka andjeunna, mihatoer ki-
jeu: Noen radja! balad Israil teja oelah
ditjandak angkat; karana Pangeran teu
njarĕngan ka Israil, nja eta ka sadaja
8 anak-poetoe Epraim. 'Nanging madak
andjeun kĕrsa angkat, mangga angkat,
sarta sing tĕgĕr dina pĕrang; tangtoe
andjeun koe Allah dibantingkeun di ha-
reupeun moesoeh; [c] karana Allah lang-
koeng kawasa mitoeloeng sarĕng nga-
9 bantingkeun. 'Lahiran Amasia ka piwa-
rangan Allah teh: Tapi koemaha oerang
nja pilampaheun ka oewang saratoes
talenta, noe koe kami dibere ka barisan
Israil teja? Walon piwarangan Allah:
Pangeran ijasaeun maparin ka andjeun
10 loba ti sakitoe. 'Tidinja Amasia misah-
keun eta barisan, anoe datang ka an-
djeunna ti Epraim teja, dipiwarang moe-
lang saĕnggon-ĕnggonna; seg eta teh
djadi arambĕkeun katjida ka Joeda,
sarta baralik ka ĕnggonna bari sewot
11 napsoena. 'Dĕmi Amasia teja ngoewat-
keun andjeun, sarta ngijangkeun balana;
ari angkatna ka lĕbak Oejah; [d] pek an-
djeunna ngelehkeun oerang Seir, salaksa
12 djalma noe kasamboet. 'Aja deui salaksa
noe koe oerang Joeda didjarah hiroep-
hiroep, digiringkeun ka poentjak goe-
noeng tjadas, pek ditinggang-tinggang-
keun ti poentjak eta goenoeng tjadas,
13 kabeh ge datang ka amboeradoel. 'Dĕmi
djalma barisan, noe koe Amasia dipi-
warang balik, soepaja oelah miloe djeung
andjeunna kana pĕrang teja, toeloej pada
njĕlĕmpĕk ka nagara-nagara Joeda, ti
sĕmĕt Samaria tĕpi ka Bet-Horon, sarta
maehan tiloe reboe djalma oerang dinja,
bari mawa djarahan loba katjida.

*a* 2 Radj. 14. *b* 4 Moesa 1 : 3. *c* p. 20 : 6. *d* 2 Radj. 14 : 7.

14 Dĕmi geus kitoe, sanggeus Amasia
moelih, mantas ngelehkeun oerang Edom
teja, seug andjeunna njandak aällahan
oerang Seir, diaradĕgkeun, dipiallah koe
andjeunna, nja njĕmbah ka hareupeun
15 eta, sarta ngoekoes ka eta. 'Mana Pa-
ngeran djadi bĕndoe ka Amasia, sarta
miwarang hidji nabi ka andjeunna, noe
mihatoer ka andjeunna kijeu: Naha an-
djeun nejangan aällahan eta bangsa,
noe teu bisaeun ngaloepoetkeun oematna
16 ti panangan andjeun teja? 'Dĕmi geus
kitoe, eukeur nabi mihatoer ka radja,
njĕndal radja ngalahir ka andjeunna:
Karah maneh teh didjĕnĕngkeun poerah
mapatahan ka radja? eureun bae maneh
teh; pinaoneun maneh dipaehan? Seg
nabi teh liren; ari saoerna: Kaoela geus
tĕrang, jen Allah mastenkeun ngaroek-
sakkeun ka andjeun, tina sabab andjeun
milampah kitoe, sarta teu ngagoegoe
ka papatah kaoela.

17 Tidinja Amasia, radja Joeda, rĕrĕmpa-
gan; [a] toeloej miwarangan ka Joas, poe-
tra Joahas, anoe poetra Jehoe, radja
Israil teja, mopojan kijeu: Hajoe, oerang
18 patingal raraj! 'Tatapi Joas, radja Israil,
miwarangan deui ka Amasia, radja Joe-
da, mopojan kijeu: Walang sangit noe
di goenoeng Libanon ngoetoes ka ki
poetri noe di goenoeng Libanon, pokna:
Anak maneh awewe bikeun ka anak
koela keur pipamadjikaneunana; djĕboel

aja sato galak noe di Libanon ngaliwat,
19 seg walang sangit teh katintjak.'Ari pikir
andjeun, abong kena andjeun geus ngelehkeun
oerang Edom, noe matak manah
andjeun agoel, hajang tambah dihormat;
ajeuna anggoer tĕtĕp tjalik di
gĕdong andjeun; keur naon dek ngagĕlĕkkeun
diri kana katjilakaän, tĕmahna
roeboeh, nja diri andjeun, sarta mawa
20 Joeda? 'Tatapi Amasia teu ngagoegoe;
[b] karana hal kitoe teh ti Allah, kĕrsana
rek diselehkeun ka leungeun [Israil],
tina sabab maranehanana nejangan aäl-
21 lahan oerang Edom teja. 'Bral Joas,
radja Israil, mangkat; seug andjeunna
djeung Amasia, radja Joeda, patingal
pameunteu di Bet-Semes, noe di tanah
22 Joeda. 'Toeloej Joeda eleh di hareupeun
Israil; boer kalaboer sahimah-sahimah-
23 na. 'Dĕmi Amasia, radja Joeda, poetra
Joas, anoe poetra [c] Joahas teja, ditangkĕp
koe Joas, radja Israil, di Bet-Semes,
sarta dibawa ka Jĕroesalem; toeloej
Joas ngabongkar koeta Jĕroesalem, ti
lawang Epraim tĕpi ka lawang Djoeroe,
24 opat ratoes asta lĕgana. 'Malah [njandak]
sakabeh ĕmas-perak, djeung sakabeh
paparabotan, noe kapĕndak di gĕdong
Allah, [d] di Obed-Edom, sarta dina doenyabrana
gĕdong radja; toer njandak djalma
tandon; toeloej moelih deui ka Samaria.

*a* 2 Radj. 14:8. *b* 1 Radj. 12:15; p. 22:7. *c* p. 21:17; 22:1. *d* 1 Bab. 26:15.

25 Dĕmi [a] hiroep Amasia poetra Joas,
radja Joeda, ti sanggeus poepoes Joas
poetra Joahas, radja Israil teja, lima
26 wĕlas taoen deui. - 'Ari tjarijos Amasia
salijan ti eta, ti mimitina tĕpi ka panganggeusanana,
saĕnjana kaoengĕlkeun
dina kitab para radja Joeda djeung
27 Israil. 'Djeung deui tina mangsa Amasia
njingkir ti poengkoereun Pangeran teja,
aja noe njijeun sakait di Jĕroesalem,
ngamoesoeh ka andjeunna; seug andjeunna
kaboer ka nagara Lakis; tatapi
noe sakarait teh nitahan njoesoel andjeunna
ka Lakis, heg dipaehan di dinja.
28 'Toeloej dibawa dina koeda, sarta dikoerĕbkeun
ka karoehoenna [b] di dajeuh
Joeda. *a* 2 Radj. 14:17. *b* 2 Radj. 14:20.

## PASAL 26.

Tidinja [a] sabala Joeda pada njokot
Oesia; ari eta teh oemoerna gĕnĕp
wĕlas taoen; toeloej didjĕnĕngkeun ra-
2 dja, ngaganti Amasia ramana.'Andjeunna
ngadamĕl nagara Elot, sarta dibalikkeun
deui ka Joeda, sanggeus radja Amasia
3 koelĕm reudjeung karoehoenna. 'Oemoer
Oesia [b] keur mangsa djadi radja teh
gĕnĕp wĕlas taoen, sarta lima poeloeh
doewa taoen ngaradjaänana di Jĕroesalem;
ari djĕnĕngan iboena Jĕkolja, ti
4 Jĕroesalem. 'Dĕmi Oesia teh milampah
noe bĕnĕr di pajoeneun Pangeran, [c]
sakoemaha lampah Amasia ramana.
5 'Djeung mantĕp nja nejangan Allah, sapandjang
oemoer Djakaria, noe leuwih
ngarti dina titingalian ti Allah; sarta
sapandjang andjeunna nejangan Pangeran,
andjeunna koe Allah diloeloeskeun.
6 'Hidji mangsa andjeunna boedal, mĕrangan
ka oerang Pĕlisti; seug andjeunna
ngabongkar koeta nagara Gat, kitoe
deui koeta nagara Jabne, sarta koeta
nagara Asdod; djeung ngadamĕl nagara-nagara
di [wĕwĕngkĕran] Asdod sarta
7 di satanah oerang Pĕlisti. 'Djadi andjeunna
koe Allah ditoeloeng ngaroeroeg
ka oerang Pĕlisti; kitoe deui ka
oerang Arab, noe tjaritjing di Goer-
8 Baäl, sarta ka oerang Maoen. 'Ari oerang
Amon njanggakeun pangabakti ka
Oesia; sarta djĕnĕnganana kaoewar-aerkeun
tĕpi ka pĕlĕbah asoep ka Mĕsir;
wantoe-wantoe andjeunna djadi kawasa
9 liwat saking. 'Djeung deui Oesia ngadamĕl
papanggoengan di Jĕroesalem,
dina lawang Djoeroe, dina lawang Lĕbak,
sarta dina pengkolan; toer dikoe-
10 wat-koewatkeun. 'Djeung [d] ngadamĕl
deui papanggoengan-papanggoengan di
tĕgal lĕga, sarta ngadamĕl soemoer reja
pisan, karana pirang-pirang ingon-ingonna,
ajana di tanah handap sarta di tanah
rata; toer loba kagoenganana ahli tani
djeung toekang ngĕbon anggoer di goenoeng-goenoeng,
soemawon dina Kar-
11 mel; wantoe rĕsĕpeun kana tani.'Djeung
deui Oesia kagoengan balad toekang
pĕrang, boedalna ngaroeroeg ngabaris;
ari rejana noeroetkeun lorisanana, beunang
Jĕhiĕl djoeroe-toelis djeung Maäseja
pangoeroes, di bawah kawasa Hananya,
12 noe kaäsoep kapala radja. 'Rejana bilangan
loeloegoe ahli karoehoen, nja eta
sakoer noe garagah-pĕrkosa, doewa re-
13 boe gĕnĕp ratoes. 'Nja eta noe njĕkĕl

kawasa ka wadya-balad, tiloe kĕti toe-
djoeh reboe lima ratoes toekang pĕrang,
pada koewat gagah, baris ngabantoe ka
14 radja mĕrangan moesoeh. 'Sarta Oesia
njadijakeun adjang eta, nja eta adjang
sabalad kabeh, kĕpĕng, toembak, bala-
koetak, badjoe kĕre, gondewa djeung
15 batoe bandring. 'Samalah di Jĕroesalem
andjeunna ngadamĕl karadjinan, beu-
nang mikiran djalma radjin, geusan di-
teundeun dina papanggoengan sarta dina
djoeroe teja, baris mĕsatkeun djamparing
djeung batoe galĕde. Ari djĕnĕngan an-
djeunna kaoetarakeun ka noe djaoeh-
djaoeh; karana ditoeloengna matak he-
lok, dongkap ka andjeunna kawasa pisan.

*a* 2 Radj. 14:21. *b* 2 Radj. 15:1. *c* p. 25:2. *d* p. 27:4.

16 Dĕmi keur kawasa, manahna [a] djadi
angkoeh, matak lĕbar, sarta andjeunna
milampah kasalahan ka Pangeran Al-
lahna; da lĕbĕt kana kabah Pangeran,
kĕrsa ngoekoes dina altar paragi ngoe-
17 koes. 'Gantjang panghoeloe Asarja lĕbĕt
njoesoel andjeunna, dibarĕngan para
panghoeloe Pangeran, dalapan poeloeh
18 djalma gagah. 'Toeloej pada mĕgat radja
Oesia, bari malihatoer ka andjeunna:
Eh Oesia! teu pĕrnah andjeun teh ngoe-
koes ka Pangeran; [b] noe pĕrnah tamah
ngan panghoeloe, toeroenan Haroen,
anoe geus disaroetjikeun, dibakoekeun
kana ngoekoes. Mangga, geura ka loe-
war ti kasoetjian; karana andjeun mi-
lampah salah, sarta moal matak meu-
19 nang hormat ti Pangeran Allah. 'Toe-
loej Oesia bĕndoe; ari pananganana keur
njandak paroekoejan, kĕrsa ngoekoes.
Dĕmi keur andjeunna bĕndoe ka para
panghoeloe, seg dina taärna ngadjadi ka-
sakit lepra di hareupeun para panghoe-
loe, di djĕro gĕdong Pangeran, girangeun
20 altar paragi ngoekoes teja. 'Barang
Asarja, loeloegoe panghoeloe teja, sarta
djeung panghoeloe noe loba ngareret ka
andjeunna, doemadakan, andjeunna keu-
na kasakit lepra dina taärna; ngageuwat
pada ngabidjilkeun andjeunna ti dinja;
malah andjeunna ge ngagĕntak ka loe-
21 war, rehna digĕboeg koe Pangeran. 'Ari
[c] radja Oesia kagoenganana kasakit le-
pra teh tĕpi ka poëanana poepoes; noe
matak tjalikna misah gĕdong, sarehna
lepra; wantoe ditilas ti gĕdong Pange-
ran. Dĕmi Jotam poetrana noe njang-
king gĕdong radja, ngahakiman ka djal-
22 ma-djalma eusi tanah. -'Ari tjarijos Oesia
salijan ti eta, ti mimitina tĕpi ka pa-
nganggeusanana, kasĕratkeun koe nabi
23 Jĕsaja poetra Amos. 'Toeloej Oesia koe-
lĕm reudjeung karoehoenna, sarta di-
koerĕbkeun ka karoehoenna dina lahan
makam para radja; karana pada njĕboet:
Andjeunna kasakit lepra; ari Jotam poe-
trana noe ngaganti djadi radja.

*a* p. 25:19; 32:25. *b* 4 Moesa 18:7. *c* 2 Radj. 15:5.

## PASAL 27.

Oemoer [a] Jotam keur mangsa djadi radja
teh salawe taoen, sarta gĕnĕp wĕlas
taoen ngaradjaänana di Jĕroesalem; ari
djĕnĕngan iboena Jĕroesa poetra Sadok.
2 'Dĕmi Jotam teh milampah noe bĕnĕr
di pajoeneun Pangeran; lampahna sa-
koemaha lampah Oesia ramana, [b] ngan
hanteu lĕbĕt ka kabah Pangeran; ari
djalma noe loba mah masih keneh lĕbar
3 lampahna. 'Andjeunna noe ngadamĕl la-
wang girang di gĕdong Pangeran, sarta
dina koeta Opel reja pisan damĕlna.
4 'Toer ngadamĕl nagara-nagara di pigoe-
noengan Joeda, [c] sarta dina leuweung-
leuweung andjeunna ngadamĕl benteng-
benteng djeung papanggoengan-papang-
5 goengan. 'Djeung deui andjeunna mĕra-
ngan ka radja oerang Amon, sarta nge-
lehkeun ka darinja. [d] Ari oerang Amon
teh dina taoen harita ka andjeunna nga-
hatoerkeun saratoes talenta perak, sa-
laksa pikoel tarigoe djeung salaksa pikoel
gandroeng. Nja kitoe oerang Amon njang-
gakeunana deui ka andjeunna dina taoen
6 noe kadoewa sarta noe katiloe. 'Ari Jo-
tam teh djadi kawasa, sabab andjeunna
ngabĕnĕrkeun djalan-djalanna ka pajoe-
7 neun Pangeran Allahna. -'Ari tjarijos Jo-
tam salijan ti eta, djeung sakabeh pĕ-
rangna sarta sakabeh djalanna, saĕnjana
kaoengĕlkeun dina kitab para radja Israil
8 djeung Joeda. 'Oemoerna keur mangsa
djadi radja teh salawe taoen, sarta gĕnĕp
wĕlas taoen ngaradjaänana di Jĕroesa-
9 lem. 'Toeloej Jotam koelĕm reudjeung
karoehoenna, sarta dikoerĕbkeun di da-
jeuh Dawoed; ari Ahas poetrana noe
ngaganti djadi radja.

*a* 2 Radj. 15:32. *b* p. 26:16. *c* p. 26:10. *d* p. 26:8.

## PASAL 28.

Oemoer [a] Ahas keur mangsa djadi radja
teh doewa poeloeh taoen, sarta gĕnĕp
wĕlas taoen ngaradjaänana di Jĕroesa-
lem. Dĕmi Ahas teh hanteu milampah
noe bĕnĕr di pajoeneun Pangeran, sapĕrti
2 Dawoed ramana. 'Satĕgĕsna andjeunna
ngalakonan djalan-djalan para radja
Israil; samalah ngadamĕl artja-artja
sipat tjitak, [b] ngaroepakeun Baäl-Baäl.
3 'Sarta andjeunna sok ngoekoes [c] di lĕbak
anak Hinom, djeung ngahoeroe poetrana
koe seuneu, noeroetkeun kagiroekan
lampah bangsa-bangsa, noe koe Pange-
ran disingkahkeun ti hareupeun oerang
4 Israil teja. 'Toer andjeunna ngoerban
djeung ngoekoes dina ĕnggon laloehoer,
sarta dina pasir-pasir, djeung di handa-
peun sakabeh kakaian ngaroenggoenoek.
5 'Mana andjeunna koe Pangeran Allahna
diselehkeun ka leungeun radja Sam; nja
eta seug ngelehkeun ka andjeunna,
djeung ngabojong ti tanah andjeunna
bojongan loba pisan, dibarawa ka Dam-
sik. Djeung andjeunna diselehkeun ka
leungeun radja Israil ongkoh; nja eta
kitoe deui ngelehkeun ka andjeunna, rosa
6 katjida elehna. 'Da ari Pekah poetra
Rĕmalja teja maehan sakĕti doewa laksa
oerang Joeda di djĕro sapoë, kabeh oge
djalma gagah; tina sabab geus naring-
galkeun Pangeran, Allah karoehoenna.
7 'Djeung Sikri, djalma pĕrkosa, oerang
Epraim, maehan Maäseja, poetra radja,
kitoe deui Asrikam, gĕgĕdoeg gĕdong,
sarta djeung Elkana, papatih radja.
8 'Sarta oerang Israil ngabojong doeloerna
sawareh, doewa kĕti djalma, awewe,
anak lalaki djeung anak awewe, kitoe
deui djarahan loba nakĕr, beunangna
ngarajah ti maranehanana; heug djara-
9 han teh dibawa ka Samaria. 'Dĕmi di
dinja aja hidji nabi Pangeran, djĕnĕnga-
nana Oded; bral ka loewar, mapagkeun
balad, anoe datang ka Samaria. Pok
njaoer ka darinja: Masing nganjahokeun,
tina sabab Pangeran, Allah karoehoen
maraneh, keur bĕndoe ka Joeda, noe
matak eta koe andjeunna diselehkeun
ka leungeun maraneh; seg koe maraneh
diparaehan di djĕro ambĕk, noe nĕpi ka
10 langit. 'Ari ajeuna pikir maraneh, oerang
Joeda djeung Jĕroesalem dek ditaloek-
keun, [d] didjijeun boedak lalaki djeung
boedak awewe, baris ngawoela ka ma-
raneh. Naha maraneh teh, lain kasala-
han woengkoel noe aja di diri maraneh
11 ka Pangeran, Allah maraneh? 'Mana
ajeuna geura darengekeun kami: eta
bojongan, beunang maraneh ngabojong
ti doeloer maraneh, geura paroelang-
keun; karana Pangeran keur bangĕt nja
12 bĕndoe ka maraneh. 'Aja deui djalma noe
kaäsoep loeloegoe anak-poetoe Epraim,
nja eta Asarja poetra Johanan, Berekja
poetra Mĕsilemot, Hiskia poetra Saloem,
djeung Amasa poetra Hadlai; neut arin-
dit, ngalawan ka noe paroelang ngaroe-
13 roeg. 'Pok pada misaoer ka darinja: Eta
bojongan koe maraneh oelah diasoep-
keun ka dijeu; tangtoe matak oerang
kasalahan ka Pangeran; pikarĕpeun ma-
raneh dek nambahan kana dosa oerang
djeung kana kasalahan oerang; poegoeh
geus gĕde kasalahan oerang teh, [e] sarta
geus aja bĕndoe bangĕt pisan ka Israil.
14 'Toeloej eta bojongan djeung rajahan teh
koe djalma noe sadija teja ditinggalkeun
di hareupeun para kapala sarta di ha-
15 reupeun sapakoempoelan. 'Neut eta djal-
ma noe disarĕboet ngaranna teja arindit,
sarta njarokot eta bojongan; ari saka-
beh noe ditarandjang pada dipakeanan
tina djarahan, nja dipakeanan, djeung
disapatoeaan, kitoe deui pada dibere da-
daharan, djeung dibere nginoem, sarta
diminjakan; toeloej ditaroempakkeun
dina kalde, nja eta sakoer noe lĕsoe, seg
dialanteurkeun ka Jĕriho, [f] nagara pa-
kormaän teja, ka pĕlĕbah doeloer-doe-
loerna; tidinja eta teh maroelang ka
Samaria.

*a* 2 Radj. 16. *b* p. 17:3. *c* p. 33:6. *d* 3 Moesa 25:42. *e* p. 24:18. *f* Hak. 1:16.

16 Dina mangsa eta [a] radja Ahas ngoe-
toesan ka radja-radja Asoer, soepaja
17 noeloeng ka andjeunna. 'Karana oerang
Edom kitoe keneh geus daratang sarta
ngelehkeun Joeda, djeung marawa bo-
18 jongan. 'Kitoe deui oerang Pĕlisti [b] geus
njĕlĕmpĕk ka nagara-nagara tanah han-
dap djeung tanah kidoel, anoe Joeda,
sarta geus meunangkeun nagara Bet-
Semes, Ajalon djeung Gĕderot, kitoe deui
Soko djeung pilĕmboeranana, Timna
djeung pilĕmboeranana, sarta Gimso
djeung pilĕmboeranana; seg ngarĕnggon
19 di dinja. 'Karana Pangeran ngahandap-

keun Joeda tina pĕrkara Ahas, radja
Israil; sabab eta teh ngoembar napsoe
di Joeda, sarta habĕn bae migawe ka-
20 salahan ka Pangeran. 'Toeloej Tilgat-
Pilneser, radja Asoer, datang ka an-
djeunna, tatapi njoesoekĕr ka andjeun-
21 na, hanteu pisan ngabĕdasan. 'Poegoeh
Ahas geus oejoep-ajap ka gĕdong Pa-
ngeran, ka gĕdong radja sarta ka boemi
para kapala, seug dihatoerkeun ka radja
Asoer, tapi teu djadi toeloengan ka an-
22 djeunna. 'Dĕmi keur mangsa disoesoe-
kĕr, eta teh radja Ahas nambahan deui
23 milampah kasalahan ka Pangeran, 'da
ngoerban ka aällahan oerang Damsik,
noe geus pada ngelehkeun ka andjeunna;
[c] ari saoerna: Estoe batara-batara para
radja Sam pada noeloengan ka darinja;
noe matak kami dek ngoerban ka eta,
soepaja naroeloengan ka kami. Kari-
kari nja eta noe matak andjeunna tiban-
24 ting, kitoe deui sabangsa Israil. 'Tidinja
Ahas ngoempoelkeun parabot gĕdong
Allah, djeung ngeureutan parabot gĕdong
Allah, [d] sarta meundeutkeun panto gĕ-
dong Pangeran; toer ngadamĕl altar
keur andjeunna dina sakoer pepengko-
25 lan di Jĕroesalem. 'Malah dina oenggal-
oenggal nagara tanah Joeda andjeunna
ngadamĕl ĕnggon loehoer, baris ngoe-
koes ka aällahan bangsa sedjen; djadi
andjeunna teh [e] ngabĕndoekeun ka Pa-
26 ngeran, Allah karoehoenna. - 'Ari tjarijos
Ahas salijan ti eta, djeung sakabeh dja-
lan-djalanna, ti mimitina tĕpi ka pa-
nganggeusanana, saĕnjana kaoengĕlkeun
dina kitab para radja Joeda djeung
27 Israil. 'Toeloej Ahas koelĕm reudjeung
karoehoenna, sarta dikoerĕbkeun di da-
jeuh, di Jĕroesalem; [f] tapi lain diasoep-
keun ka makam para radja Israil; ari
Hiskia poetrana noe ngaganti djadi radja.

*a* 2 Radj. 16: 7. *b* 2 Radj. 18:8. *c* 5 Moesa 12:30. *d* p. 29:3. *e* 1 Radj. 15:30; 2 Radj. 23:26. *f* p. 24:25.

## PASAL 29.

Oemoer [a] Hiskia keur mangsa djadi
radja teh salawe taoen, sarta salapan
likoer taoen ngaradjaänana di Jĕroesa-
lem; ari djĕnĕngan iboena Abia poetra
2 Djakaria. 'Dĕmi Hiskia teh milampah
noe bĕnĕr di pajoeneun Pangeran, sa-
3 koemaha lampah Dawoed ramana. 'Dina
taoen noe mimiti andjeunna djoemĕnĕng
radja, dina boelan kahidji, [b] andjeunna
moekakeun panto gĕdong Pangeran, bari
4 diomean sakali. 'Sarta ngasoepkeun pa-
ra panghoeloe djeung ahli-ahli Lewi;
dikoempoelkeun ka aloen-aloen wetan,
5 'bari seug pada dilahiran kijeu: Eh
ahli-ahli Lewi! geura darengekeun kami:
[c] ajeuna maraneh geura pada njoetji-
keun diri; seug koedoe njaroetjikeun gĕ-
dong Pangeran, Allah karoehoen ma-
raneh, sarta ka-loewarkeun kokotoran
6 ti kasoetjian. 'Karana kolot-kolot oe-
rang njarijeun kasalahan, sarta mari-
lampah noe goreng di pajoeneun Pange-
ran, Allah oerang; da pada ninggalkeun
andjeunna, sarta malikkeun beungeutna
ti balandongan Pangeran, pada naroe-
7 kang. 'Malah eta meundeutkeun panto
bale, bari damar diparareuman; djeung
teu ngaroekoes seuseungitan, sarta teu
ngoerbankeun koerban doeroekan dina
8 kasoetjian pikeun Allah Israil. 'Manana
Joeda djeung Jĕroesalem dibĕndon koe
Pangeran, didjadikeun matak ngagidir,
matak mĕlĕngĕk sarta [d] matak njek-
tjrekan biwir, sakoemaha noe katendjo
9 koe panon maraneh. 'Karana, saĕnjana,
[e] kolot-kolot oerang geus raroeboeh koe
pĕdang, sarta ari anak oerang lalaki-
awewe, kitoe deui pamadjikan oerang,
10 geus dibarojong tina hal kitoe. 'Ajeuna
pikir kami, [f] sĕdja njijeun pĕrdjangdjian
ka Pangeran, Allah Israil, soepaja bĕn-
doena noe bangĕt teja moegi moendoer
11 ti oerang. 'Eh anaking! ajeuna oelah ta-
ledor; [g] karana nja maraneh noe dipilih
koe Pangeran baris marĕk ka pajoeneu-
nana, baris ngabakti ka andjeunna,
djeung soepaja maraneh ngawoelaän ka
andjeunna, sarta djadi poerah ngoekoes.

*a* 2 Radj. 18:1. *b* p. 28:24. *c* 1 Bab. 15:12. *d* 1 Radj. 9:8. *e* p. 28:6, 8, 17. *f* p. 15:12; 23:16. *g* 5 Moesa 10:8.

12 Prak ahli Lewi darangdan, nja eta
Mahat poetra Amasai djeung Joël poe-
tra Asarja, doewanana kaäsoep anak-
poetoe Kahat teja; ari ti anak-poetoe
Mĕrari teja Kis poetra Abdi djeung
Asarja poetra Jĕhalelel; ari ti anak-
poetoe Gerson teja Joah poetra Sima
13 djeung Eden poetra Joah; 'ari ti anak-
poetoe Elisapan teja Simri djeung Jĕhiël;
ari ti anak-poetoe Asap teja Djakaria
14 djeung Matanya; 'ari ti anak-poetoe

Heman teja Jĕhiël djeung Simi; sarta
ti anak-poetoe Jĕdoetoen teja Sĕmaja
15 djeung Oesiël. 'Tidinja eta ngaroempoel-
keun doeloer-doeloerna, seug pada njoe-
tjikeun maneh; toeloej arasoep, noeroet-
keun timbalan radja, tĕroes djeung pa-
ngandika Pangeran, sĕdja ngabĕrĕsihan
16 gĕdong Pangeran. 'Sarta panghoeloe ara-
soep ka gĕdong Pangeran, ka djĕrona,
sĕdja bĕbĕrĕsih. Pek sakoer kanadjisan,
noe kapanggih di kabah Pangeran, di-
ka-loewarkeun ka boeroean gĕdong Pa-
ngeran, sarta ditampanan koe ahli Le-
wi, [a] dibawa ka loewar, ka tji Kidron.
17 'Ari ngamimitianana njoetjikeun teh dina
tanggal hidji, boelan kahidji, sarta dina
tanggal dalapan arasoepna ka bale Pa-
ngeran; seg njoetjikeun gĕdong Pange-
ran dalapan poë lilana; anggeusna dina
tanggal gĕnĕp wĕlas, boelan kahidji ke-
18 neh. 'Tidinja ngadareuheusan ka radja
Hiskia, arasoep ka djĕro, sarta aroen-
djoekan kijeu: Abdi sadaja parantos
ngabĕrĕsihan sagĕdong Pangeran kabeh,
kitoe deui altar koerban doeroekan katoet
saniskantĕn parabotna, sarĕng medja roti
tata-tata katoet saniskantĕn parabotna.
19 'Kalajan saniskantĕn parabot, anoe di-
singkahkeun koe radja Ahas mangsana
ngaradjaän, keurna milampah kasala-
han teja, koe abdi sadaja disajagikeun
deui sarĕng disaroetjikeun sakali; soe-
moehoen, arajana di hareupeun altar
Pangeran. *a* 2 Radj. 23 : 12; p. 15 : 16, 17.
20 Tidinja radja Hiskia isoek-isoek dang-
dan, seug ngoempoelkeun para kapala
nagara, bari toeloej moenggah ka gĕ-
21 dong Pangeran. 'Geus kitoe njarangga-
keun sapi ngora lalaki toedjoeh siki,
domba lalaki toedjoeh siki, anak domba
toedjoeh siki, [a] djeung ĕmbe badot toe-
djoeh siki pikoerbaneun dosa tina hal
karadjaän, djeung tina hal kasoetjian,
sarta tina hal bangsa Joeda. Pok Hiskia
marentah ka anak-poetoe Haroen, tĕgĕs
para panghoeloe, koedoe ngoerbankeun
22 eta dina altar Pangeran. 'Pek mareun-
tjit eta sapi, sarta gĕtihna ditampanan
koe panghoeloe, [b] bari seug dikepret-
keun kana altar; toeloej mareuntjit eta
domba lalaki, seug gĕtihna dikepretkeun
kana altar; toeloej mareuntjit eta anak
domba, seug gĕtihna dikepretkeun kana
23 altar. 'Tidinja ngadeukeutkeun eta badot
pikoerbaneun dosa teja ka pajoeneun
radja sarta ka hareupeun pakoempoe-
lan; prak pada noempangkeun panangan
24 ka darinja. 'Pek koe para panghoeloe
dipareuntjit; ari gĕtihna dipake koerban
dosa dina altar, njijeun karapihan tina
sabab sabangsa Israil; karana parentah
radja eta koerban doeroekan djeung
koerban dosa teh koedoe dipĕtakeun
keur pimangpaäteun sabangsa Israil.
25 'Sarta andjeunna ngadĕgkeun ahli-ahli
Lewi di gĕdong Pangeran, make tjetjem-
pres, tjĕlĕmpoeng djeung katjapi, [c] noe-
roetkeun dawoehan Dawoed, djeung da-
woehan Gat, djoeroe pĕlĕng radja, sarta
dawoehan nabi Natan teja; karana eta
dawoehan asalna ti Pangeran, dilanta-
26 rankeun koe nabi-nabina. 'Seg ahli Lewi
teh narangtoeng, [d] make tatabeuhan
Dawoed, [e] sarta para panghoeloe make
27 tarompet. 'Toeloej Hiskia marentah
ngoerbankeun eta koerban doeroekan
dina altar. Dĕmi keur waktoe ngamimi-
tian ngoerban, prak njanjian Pangeran
ragĕm ngamimitian, kitoe deui tarom-
pet, dibarĕngan tatabeuhan Dawoed,
28 radja Israil teja. 'Broek sapakoempoelan
saroedjoed, sarta ahli njanji njaranji,
djeung tarompet ditarijoep; sadajana tĕpi
29 ka anggeus ngoerban. 'Dĕmi geus ta-
rapti ngoerban, broek radja djeung sa-
kabeh noe djonghok sinarĕngan andjeun-
30 na teja pada saroedjoed. 'Djeung deui
radja Hiskia djeung para kapala ma-
rentah ka ahli-ahli Lewi, koedoe ma-
roedji ka Pangeran, make kasaoeran
Dawoed, djeung kasaoeran Asap, djoeroe
pĕlĕng teja. Prak maroedji, matak djadi
kaboengahan; broek saroedjoed deui.
31 'Pok Hiskia ngalahir, kijeu lahirna:
Ajeuna maraneh [f] geus parinoeh keu-
peul pikeun ka Pangeran; geura nja-
lampeurkeun, sanggakeun koerban peun-
tjitan djeung koerban pamoedji ka
gĕdong Pangeran! Prak pakoempoelan
teh njaranggakeun koerban peuntjitan
djeung [g] koerban pamoedji; sarta saha-
saha noe soeka hate, njanggakeun
32 koerban doeroekan. 'Ari rejana koerban
doeroekan, noe disanggakeun koe pa-
koempoelan teja, sapi toedjoeh poeloeh,
domba lalaki saratoes, anak domba doe-
wa ratoes; nja eta kabeh koerban doe-
33 roekan bade ka Pangeran. 'Aja deui

barang beunang njoetjikeun, gĕnĕp ratoes
34 sapi djeung tiloe reboe domba. 'Ngan
panghoeloena [h] saeutik teuing, teu ka-
daroegaeun njisitan eta sakabeh koerban
doeroekan; anoe matak dibantoean koe
doeloer-doeloerna, nja eta ahli Lewi, tĕpi
ka anggeus pagawean, sarta tĕpi ka
sadajana panghoeloe geus njoetjikeun
maneh; wantoe ahli-ahli Lewi leuwih
estoe nja hate dina njoetjikeun diri ti
35 batan para panghoeloe. 'Samalah koerban
doeroekan teh loba katjida, reudjeung
[i] gadjih koerban panarima, sarta reu-
djeung [j] koerban inoeman baris kana
hidji-hidji koerban doeroekan. Tah, kitoe
hal ngabakti di gĕdong Pangeran teh
36 diadĕgkeun deui. 'Sarta Hiskia boenga-
heun, kitoe deui salobana eta djalma-
djalma, tina hal pĕrkara noe koe Allah
geus disadijakeun pikeun oemat; wantoe-
wantoe pangdjadina eta pĕrkara kĕn-
tjĕng pisan. *a* 3 Moesa 4 : 13. *b* 3 Moesa 4 : 18; 8 : 15. *c* 1 Bab. 25 : 6. *d* 1 Bab. 23 : 5. *e* Esr. 3 : 10. *f* 2 Moesa 28 : 41. *g* 3 Moesa 7 : 12. *h* p. 30 : 3. *i* 3 Moesa 3 : 3. *j* 4 Moesa 28 : 7.

## PASAL 30.

Tidinja Hiskia miwarangan ka sabangsa
Israil djeung Joeda, samalah njĕratan
ka kaom Epraim djeung Mĕnase, sina
datang ka gĕdong Pangeran, ka Jĕroesa-
lem, [a] baris milampah paska ka Pange-
2 ran, Allah Israil. 'Karana radja, djeung
para kapalana, sarta sapakoempoelan
di Jĕroesalem, geus rĕrĕmpagan, bakal
milampah paska [b] dina boelan noe ka-
3 doewa. 'Karana ari rek milampah dina
waktoe eta teu kaboeroe, [c] sapedah
panghoeloe tatjan tjoekoep noe njoetji-
keun maneh, sarta djalma-djalma tatjan
4 karoempoel ka Jĕroesalem. 'Ari eta pĕr-
kara bĕnĕr koe pangraos radja sarta
koe pangrasa sapakoempoelan kabeh.
5 'Toeloej nangtoekeun ijeu pĕrkara, dek
ngidĕrkeun parentah di satanah Israil,
[d] ti Berseba tĕpi ka Dan, sina pada da-
tang milampah paska ka Pangeran, Al-
lah Israil, di Jĕroesalem; karana geus
lila teu marilampahkeun paska saoengĕ-
6 ling kitab. 'Bral [e] pasoeratan laleum-
pang, pada mawa sĕrat ti panangan radja
djeung kapala-kapalana, ngidĕran sata-
nah Israil djeung Joeda, noeroetkeun
timbalan radja; aromongna: Eh oerang
Israil! geura baralik ka Pangeran, Allah
Ibrahim, Ishak djeung Israil teja, tang-
toe andjeunna moelih deui ka maraneh
noe rahajoe, anoe masih kari, loepoet
7 ti leungeun radja-radja Asoer. 'Sarta
maraneh poma oelah djadi sapĕrti kolot-
kolot maraneh, djeung sapĕrti doeloer-
doeloer maraneh, noe njarijeun kasala-
han ka Pangeran, Allah karoehoenna, [f]
anoe matak eta koe andjeunna disĕrah-
keun kana karoeksakan, sakoemaha noe
8 katendjo koe maraneh. 'Ajeuna maraneh
[g] poma oelah ngaheuraskeun beuheung,
sapĕrti kolot-kolot maraneh teja; nja
koedoe pada njanggakeun diri ka Pa-
ngeran, sarta koedoe daratang ka kasoe-
tjianana, anoe beunang andjeunna njoe-
tjikeun pikeun salalanggĕngna, djeung
koedoe pada ngawoela ka Pangeran,
Allah maraneh; tangtoe bĕndoena noe
bangĕt teja moendoer ti diri maraneh.
9 'Karana lamoen maraneh balik deui ka
Pangeran, eta doeloer-doeloer maraneh
djeung anak-anak maraneh teja mangke
manggih kawĕlasan di hareupeun noe
ngabojong inja, tangtoe baralik deui ka
tanah ijeu; karana Pangeran, Allah ma-
raneh, sipat koernija, nja sipat wĕlas;
moal kĕrsaeun ngabalijeur ka maraneh,
oepama maraneh balik deui ka andjeun-
10 na mah. 'Ari eta pasoeratan teh laleum-
pangna mapaj nagara-nagara, ngidĕr
satanah Epraim djeung Mĕnase, sarta tĕpi
ka tanah Sĕboeloen; tatapi pada njeung-
seurikeun ka darinja sarta pada mojok
11 ka darinja. 'Ngan aja oge djalma sawa-
reh-wareheun, kaom Aser, kaom Mĕnase
djeung kaom Sĕboeloen, noe ngahandap-
keun maneh, sarta daratang ka Jĕroe-
12 salem. 'Geus poegoeh di Joeda aja bĕr-
kah ti Allah, dipaparin hate satoenggal,
soeka ngalampahkeun timbalan ti radja
djeung ti para kapala, tĕroes djeung
13 pangandika Pangeran. 'Tidinja ka Jĕroe-
salem karoempoel djalma pirang-pirang,
sĕdja milampah pesta roti teu ragian
teja, dina boelan noe kadoewa; pa-
14 koempoelan gĕde katjida. 'Geus kitoe
darangdan, [h] seg njalingkirkeun altar-al-
tar noe aja di Jĕroesalem; djeung sakabeh
paragi ngoekoes disalingkirkeun, dipi-
15 tjeunan ka tji Kidron. 'Toeloej mareuntjit
paska dina tanggal opat wĕlas, boelan
noe kadoewa. Ari para panghoeloe djeung

ahli-ahli Lewi warirangeun, sarta nja-
roetjikeun maneh; seg njaranggakeun
koerban doeroekan ka gĕdong Pange-
16 ran. 'Tidinja narangtoeng di parantina
nangtoeng, sakoemaha atoeranana, noe-
roetkeun toret Moesa, piwarangan Allah
teja; prak panghoeloe pada ngepretkeun
17 gĕtih ti leungeun ahli-ahli Lewi. 'Karana
dina pakoempoelan teh loba pisan noe
tatjan njoetjikeun maneh; kitoe noe
matak sakoer noe teu bĕrĕsih dipang-
meuntjitkeun paska koe ahli-ahli Lewi,
18 sangkan disoetjikeun ka Pangeran. 'Ka-
rana pirang-pirang djalma, nja eta loba
oerang Epraim, oerang Mĕnase, oerang
Isaskar djeung oerang Sĕboeloen, noe
tatjan ngabĕrĕsihan maneh; ĕnja pada
ngahakan paska, tapi teu tĕroes djeung
oengĕlan kitab. Dĕmi koe Hiskia eta
teh dipangnĕdakeun, lahirna: Pangeran
noe langkoeng moerah moegi-moegi
19 ngahampoera 'ka sakoer-sakoer noe mĕ-
nĕrkeun hatena, sĕdja nejangan Allah,
tĕgĕs Pangeran, Allah karoehoenna, na-
djan teu tĕroes djeung kabrĕsihaning
20 kasoetjian oge! 'Sarta Pangeran nga-
makboel ka Hiskia, [i] djeung njageur-
21 keun eta djalma-djalma. 'Brak oerang
Israil noe djaronghok di Jĕroesalem pa-
da milampah pesta roti teu ragian, toe-
djoeh poë lilana, djeung kaboengahan
noe rosa katjida. Ari ahli-ahli Lewi
djeung para panghoeloe maroedji ka Pa-
ngeran saban-saban poë; moedjina ka
22 Pangeran make tatabeuhan haroes. 'Sar-
ta Hiskia [j] ngoepahan kana ati sakabeh
ahli Lewi, anoe hade pangartina [kana
ngabakti] ka Pangeran. Tah, kitoe nga-
harakanna koerban pesta, toedjoeh poë
lilana, bari ngoerbankeun koerban pa-
narima sarta ngarakoekeun ka Pange-
ran, Allah karoehoenna.

*a* p. 35 : 1. *b* 4 Moesa 9 : 6—14. *c* p. 29 : 34. *d* 1 Radj. 4 : 25. *e* Est. 3 : 13. *f* p. 29 : 8. *g* 2 Radj. 17 : 14. *h* p. 28 : 24; 29 : 16. *i* Djab. 41 : 5. *j* p. 32 : 6.

23 Tidinja sapakoempoelan rĕrĕmpoegan,
sĕdja njamboeng pesta toedjoeh poë deui;
prak pesta deui toedjoeh poë sarta ka-
24 boengahan. 'Karana Hiskia, radja Joeda,
[a] ngahadjatkeun ka pakoempoelan sa-
reboe sapi ngora lalaki djeung toedjoeh
reboe domba; kitoe deui para kapala
njidĕkahkeun ka pakoempoelan sareboe
sapi ngora lalaki djeung salaksa domba;
sarta loba pisan panghoeloe noe njoe-
25 tjikeun maneh. 'Ari sapakoempoelan
oerang Joeda, sarta para panghoeloe,
barĕng ahli-ahli Lewi, pada baroenga-
heun; kitoe deui sapakoempoelan noe
daratang ti Israil, [b] sarta semah-semah,
noe daratang ti tanah Israil djeung noe
26 tjaritjing di Joeda. 'Mana kaboengahan
rosa katjida di Jĕroesalem; karana ti
djaman Soeleman poetra Dawoed, radja
Israil teja, taja sapĕrti kitoe di Jĕroe-
27 salem. 'Tidinja para panghoeloe djeung
ahli-ahli Lewi neut narangtoeng, [c] nga-
bĕrkahan ka djalma loba; ari sowarana
dimakboel, djeung panĕdana dongkap ka
panglinggihan andjeunna noe leuwih soe-
tji, nja eta ka sawarga.

*a* p. 35 : 7. *b* p. 11 : 16; 31 : 1. *c* 4 Moesa 6 : 23.

## PASAL 31.

Dĕmi geus tjatjap eta sakabehna, broel
sakabeh oerang Israil noe djonghok
boedal ka nagara-nagara Joeda, [a] seg
mareupeuskeun tihang-tihang, djeung
marotongan Asera-Asera, sarta ngaboe-
rak-barik ĕnggon laloehoer reudjeung
altar-altar, dieuweuhkeun ti satanah
Joeda, Binyamin, Epraim djeung Mĕnase,
datang ka bejakna. Tidinja sakabeh
oerang Israil baralik ka samilik-milikna,
2 ka sanagara-nagarana sorangan. 'Sarta
Hiskia ngadĕgkeun deui bagian-bagian
panghoeloe djeung ahli Lewi, [b] noeroet-
keun bagianana, hidji-hidji djalma saga-
we-sagawena, noe bakoe ka panghoeloe
sarta ka ahli Lewi, kana koerban doe-
roekan, kana koerban panarima, kana
ngawoela, kana nganoehoenkeun djeung
kana moedji sadjĕroëun lawang-lawang [c]
3 pasanggrahan Pangeran. 'Sarta nangtos-
keun doeoeman radja ti kagoenganana
keur baris koerban doeroekan, nja eta
baris koerban doeroekan isoek djeung
sore, sarta baris koerban doeroekan dina
poë sabat, dina pananggalan djeung dina
pesta-pesta, [d] sakoemaha noe kaoengĕl-
4 keun dina toret Pangeran. 'Djeung
deui marentah ka djalma-djalma noe
maratoeh di Jĕroesalem, [e] koedoe mere
doeoeman panghoeloe djeung ahli Lewi,
soepaja eta pada pĕngkoeh kana toret
5 Pangeran. 'Barang geus lijar eta lahiran,
heug oerang Israil rosa pisan nja marawa
tjikal gandoem, anggoer, minjak djeung

madoe, sarta ti sakabeh bae hasil lahan;
djeung pada njanggakeun pĕrpoeloehan
6 ti saniskara, loba nakĕr. 'Sarta ari oe-
rang Israil djeung oerang Joeda, noe ma-
ratoeh di nagara-nagara Joeda, eta kitoe
deui pada njanggakeun pĕrpoeloehan ti
sapi djeung domba, kitoe deui pĕrpoeloe-
han ti barang beunang njoetjikeun, noe
geus disoetjikeun ka Pangeran Allahna;
7 sarta ditoempoek-toempoekkeun. 'Dina
boelan noe katiloe ngamimitianana nji-
jeun dadasar toempoekan, ari dina boe-
lan noe katoedjoeh mah toempoekanana
8 aranggeus. 'Tidinja soemping Hiskia, di-
iring para kapala, pada ningalian eta
toempoekan; seug pada moedji soekoer
ka Pangeran djeung ka Israil oematna.
9 'Toeloej Hiskia ka para panghoeloe djeung
ahli-ahli Lewi marijoskeun hal eta toem-
10 poekan. 'Ngawalon ka andjeunna [f] Asar-
ja, loeloegoe panghoeloe, bangsa Sadok
teja, kijeu walonanana: Soemoehoen, ti
barang nĕmbean njanggakeun [g] hatoe-
ran ka gĕdong Pangeran, abdi pada nĕda
dongkap ka seubeuhna, sarĕng noe kan-
toen moetoeh koe loba, karantĕn Pa-
ngeran geus ngabĕrkahan ka oematna;
doepi noe kantoen teja sakijeu lobana.
11 'Tidinja Hiskia marentah njadijakeun
pondok-pondok di gĕdong Pangeran. Prak
12 disadijakeun. 'Seug eta hatoeran, djeung
pĕrpoeloehan, sarta barang beunang njoe-
tjikeun teja diasoepkeun kalawan satoe-
hoe. Ari noe djadi gĕgĕdoeg njangking
eta, nja eta [h] Konanya, ahli Lewi; sarta
13 Simi adina djadi kadoewana. 'Ari Jĕ-
hiĕl, Asasia, Nahat, Asahel, Jĕrimot,
Josabad, Eliĕl, Jismakja, Mahat djeung
Bĕnaja pada djadi toekang ngaloris, di
bawah kawasa Konanya djeung Simi
adina, koe pangĕrsa radja Hiskia djeung
Asarja, gĕgĕdoeg gĕdong Allah teja.
14 'Djeung deui Kore poetra Jimna, ahli Le-
wi, noe djadi toenggoe lawang wetan,
njangking pangabakti ka Allah noe asal
tina soeka, poerah ngabidjilkeun hatoe-
ran kagoengan Pangeran sarta [i] barang
15 noe pangsoetji-soetjina. 'Ari noe di ba-
wah kawasa eta, nja eta Eden, Minyamin,
Jesoea, Sĕmaja, Amarja djeung Sĕkanya,
[j] di nagara-nagara panghoeloe, kalawan
satoehoe, poerah ngabidjilkeun ka doe-
loer-doeloerna sabagian-sabagianana,
boh ka noe gĕde, boh ka noe leutik;
16 'djaba ka noe asoep sadjarah, bangsa
lalaki, ti sĕmĕt oemoer tiloe taoen ka
loehoer, nja eta sakoer noe kaäsoep ka
gĕdong Pangeran, sabakoe-sabakoena
dina oenggal-oenggal poë, tina pada njĕ-
kĕl gawe sadjagaän-sadjagaänana, noe-
17 roetkeun bagian-bagianana; 'sarta ka
panghoeloe-panghoeloe anoe asoep sa-
djarah, noeroetkeun ahli karoehoenna,
kitoe deui ka ahli Lewi [k] ti sĕmĕt oe-
moer doewa poeloeh taoen ka loehoer,
sadjagaän-sadjagaänana, dina bagian-ba-
18 gianana; 'sarta ka noe asoep sadjarah
dina sakabeh baroedakna, pamadjika-
nana, anakna lalaki djeung anakna awe-
we, di sapakoempoelan; karana kalawan
satoehoena eta teh pada njoetjikeun ma-
19 neh ambeh soetji. 'Sarta pikeun anak-
poetoe Haroen, para panghoeloe, noe
aja dina bilangan sampalan nagarana,
dina oenggal-oenggal nagara, aja deui
djalma, noe disarĕboet ngaran-ngaranna,
poerah ngabidjilkeun doeoeman ka sa-
kabeh lalaki dina para panghoeloe,
djeung ka sakabeh anoe asoep sadjarah
20 dina ahli Lewi. 'Tah, kitoe noe didamĕl
koe Hiskia di satanah Joeda; sarta an-
djeunna milampah kahadean, kaestoean
djeung kajaktian di pajoeneun Pangeran
21 Allahna. 'Sarta dina sakoer padamĕlan,
noe koe andjeunna dimimitian, pĕrkara
ngabakti di gĕdong Allah, atawa pĕr-
kara papakon, atawa pĕrkara timbalan,
noe dipalar nejangan Allahna; sarta di-
damĕlna tĕroes djeung manahna, mana
andjeunna loeloes.

*a* 5 Moesa 7 : 5; 2 Radj. 18 : 4. *b* 1 Bab. 23. *c* 1 Bab. 9 : 18, 19. *d* 4 Moesa 28 : 29. *e* 4 Moesa 18 : 11. *f* p. 26 : 17. *g* 4 Moesa 5 : 9. *h* p. 35 : 9. *i* 3 Moesa 2 : 3; 21 : 22. *j* Jos. 21 : 2. *k* 1 Bab. 23 : 24, 27.

## PASAL 32.

Sanggeusna eta sagala pĕrkara djeung
katĕmĕnan kitoe teja, [a] datang San-
herib, radja Asoer, ngasoepan tanah
Joeda; seg masanggrahan, ngaroeroeg
ka sakoer nagara noe rareugreug, ka-
rĕpna dek dibĕdahkeun pikeun andjeun-
2 na. 'Mangsa Hiskia waspaoseun, jen
Sanherib datang sarta mikarĕp mĕrangan
3 ka Jĕroesalem, 'toeloej Hiskia rĕrĕm-
pagan djeung para kapalana sarta
djeung para prawirana, kĕrsa ngoeroegan
sakoer tji-njoesoe noe di loewareun da-
jeuh; ari eta pada ngiringan andjeunna.

4 'Gantjang ngoempoelkeun djalma loba
pisan, pek pada ngoeroegan sakabeh
tji-njoesoe, sarta djeung waloengan noe
ngotjor ka tĕngah tanah; aromongna:
Keur naon radja-radja Asoer, ana da-
5 tang, manggih tjai loba? 'Djadi Hiskia
teh ngoewatkeun andjeun, sarta ngo-
mean sapandjang koeta [b] sakoer noe
roeksak, bari diloehoeran, dipapakkeun
djeung panggoengna, sarta ti loewarna
ngadamĕl deui koeta, djeung ngoewat-
keun [c] Milo, noe di dajeuh Dawoed teja;
toer ngadamĕl pakarang djeung kĕpĕng
6 loba katjida. 'Djeung deui andjeunna
ngadjĕnĕngkeun kapala-kapala pĕrang,
njangking bala, sarta dikoempoelkeun
ka salira andjeunna, ka aloen-aloen la-
wang dajeuh, bari ladjĕng [d] ngoepahan
7 kana atina, kijeu lahirna: 'Masing ta-
lĕgĕr djeung masing galĕde hate; poma
oelah sarijeun sarta oelah galeder koe
eta radja Asoer, sarta koe bala mang-
pirang-pirang lobana, noe ngareudjeu-
ngan ka eta; [e] karana noe njarĕngan
ka oerang loba ti batan noe ngareu-
8 djeungan ka eta. 'Anoe ngareudjeungan
ka eta, [f] nja leungeun sipat daging; dĕmi
noe njarĕngan ka oerang mah, nja Pange-
ran, Allah oerang; kĕrsana mitoeloeng
ka oerang, djeung kĕrsa mangmĕrang-
keun pĕrang oerang. Ari bala teh pada
nĕkĕn ka pilahir Hiskia, radja Joeda.

*a* 2 Radj. 18 : 13. *b* p. 25 : 23. *c* 1 Bab. 11 : 8. *d* p. 30 : 22. *e* 2 Radj. 6 : 16 ; 1 Joh. 4 : 4. *f* Jĕr. 17 : 5, 7.

9 Sanggeusna ti dinja [a] Sanherib, radja
Asoer teja, nitahan mantri-mantrina ka
Jĕroesalem, (harita andjeunna aja di
Lakis, sarta direudjeungan koe sakabeh
noe di bawah parentahna) ka Hiskia,
radja Joeda, djeung ka sakabeh oerang
Joeda, noe aja di Jĕroesalem; ari omong-
10 na: 'Kijeu timbalan Sanherib, radja
Asoer: Naon noe koe maraneh diandĕl-
keun, wĕt tjaritjing di djĕro benteng,
11 di Jĕroesalem? 'Naha Hiskia teh lain
ngagĕndam ka maraneh, karĕpna ma-
raneh dek disĕrahkeun, soepaja paeh
koe langlajeuseun djeung koe halabhab,
bari ngomong kijeu: Pangeran, Allah
oerang, tangtoe ngaloepoetkeun oerang
12 ti leungeun radja Asoer? 'Naha eta teh
Hiskia lain njingkirkeun pamoedjaänana
djeung altar-altarna, bari marentah ka
oerang Joeda djeung ka oerang Jĕroe-
salem, jen: Maraneh njĕmbah teh koedoe
di hareupeun ijeu hidji altar bae, sarta
ngoekoes teh koedoe dina loehoer eta?
13 'Koetan maraneh teu njaho noe koe
kami djeung koe karoehoen kami di-
damĕl ka sakabeh bangsa tanah-tanah?
Naha batara sakoer bangsa tanah-tanah
teja barisaeun ngaloepoetkeun tanahna
14 ti leungeun kami? 'Tjik, di lĕbah sakabeh
batara bangsa-bangsa, noe ditaroempĕs
koe karoehoen kami teja, noe mana
noe bisaeun ngaloepoetkeun oematna
ti leungeun kami, wĕt njangka Allah
maraneh pibisaeun ngaloepoetkeun ma-
15 raneh ti leungeun kami? 'Ari ajeuna,
maraneh oelah kagĕlo koe Hiskia, djeung
maraneh oelah kagĕndam djalan kitoe
pĕtana, sarta poma oelah pĕrtjaja ka
dinja; karana sakabeh batara sarejana
bangsa djeung karadjaän, hidji ge taja
noe bisaeun ngaloepoetkeun oematna
ti leungeun kami djeung ti leungeun
karoehoen kami; geus poegoeh Allah
maraneh moal bisaeun ngaloepoetkeun
16 maraneh ti leungeun kami. 'Sarta reja
deui omongan mantri-mantrina, ngago-
rengkeun ka Pangeran Allah djeung ka
17 Hiskia abdina. 'Samalah radja teh [b] nji-
jeun soerat, baris ngahinakeun ka Pa-
ngeran, Allah Israil, sarta baris nga-
gorengkeun ka andjeunna, omongna:
Sapĕrti batara-batara sakoer bangsa ta-
nah-tanah, noe teu ngaloepoetkeun oe-
matna ti leungeun aing, nja kitoe keneh
Allah Hiskia moal ngaloepoetkeun oe-
18 matna ti leungeun aing. 'Sarta pada nga-
gĕro, bĕdas pisan sowarana, make basa
Jahoedi, ka djalma eusi Jĕroesalem, noe
araja di loehoer koeta, karĕpna njing-
sijeunan djeung ngaririsi ka darinja, soe-
19 paja nagara tereh beunang. 'Ari ngo-
mongkeunana Allah Jĕroesalem teh, ka-
was ngomongkeun aällahan bangsa noe
loba di boemi, [c] noe djadi djidjijeunan
20 leungeun manoesa. 'Dĕmi radja Hiskia
djeung nabi Jĕsaja poetra Amos teja
[d] pada nĕnĕda tina hal kitoe, sarta sa-
21 sambat ka sawarga. 'Tidinja Pangeran
miwarang hidji malaikat; [e] nja eta seug
ngabasmi sakabeh djalma noe gagah-
pĕrkosa, katoet gĕgĕdoeg djeung kapala
wadya-balad radja Asoer. Djoeng radja
teh moelang ka tanahna, bari era pasĕ-
monna. Geus kitoe asoep ka gĕdong aäl-

lahanana; seg radja teh ditilas di dinja
koe pĕdang, koe noe geus ka loewar ti
22 awakna sorangan. 'Djadi Hiskia djeung
priboemi Jĕroesalem disalamĕtkeun koe
Pangeran ti leungeun Sanherib, radja
Asoer teja, sarta ti leungeun sakabeh;
23 estoe diriksa ti sakoeriling. 'Djeung loba
pisan noe njaranggakeun pangabakti ka
Pangeran, ka Jĕroesalem, kitoe deui ba-
rang noe moelja-moelja ka Hiskia, radja
Joeda; noe matak andjeunna djadi poen-
djoel di hareupeun panon sakabeh bang-
sa-bangsa, ti sanggeusna hal tadi teja.

*a* 2 Radj. 18:17. *b* 2 Radj. 19:14. *c* 2 Radj. 19:18. *d* 2 Radj. 19:1, 15. *e* 2 Radj. 19:35.

24 Dina mangsa eta [a] Hiskia parĕng teu
damang, dongkap ka meh poepoes; seug
nĕnĕda ka Pangeran. Tidinja Pangeran
ngandika ka andjeunna, bari dipaparin
25 tanda. 'Tatapi Hiskia hanteu malĕs noe-
roetkeun kasaean, noe didamĕl ka an-
djeunna teja; [b] karana manahna djadi
angkoeh, noe matak salira andjeunna,
oerang Joeda djeung oerang Jĕroesalem
26 pada dibĕndoe. 'Dĕmi Hiskia [c] ngahan-
dapkeun andjeun tina sabab angkoeh
manahna, nja andjeunna djeung priboemi
Jĕroesalem; manana teu kataradjang
bĕbĕndoe Pangeran keur djaman Hiskia.
27 'Djeung deui Hiskia teh [d] kabeungha-
ranana djeung kamoeljaänana rosa ka-
tjida; sarta andjeunna ngadamĕl goe-
dang-goedang doenya-brana pikeun sa-
lira andjeunna, baris ĕmas-perak, baris
intĕn moelja-moelja, baris wawangian,
baris kĕpĕng, sarta baris saroepaning
28 barang noe aheng-aheng. 'Djeung nga-
damĕl goedang-goedang baris hasil gan-
doem, anggoer djeung minjak; kitoe deui
kandang-kandang baris saroepaning tjo-
tjoöan, djeung karapjak-karapjak baris
29 ingon-ingon. 'Toer ngadamĕl nagara-na-
gara pikeun andjeunna, sarta kagoengan
ingon-ingon domba djeung sapi, loba
nakĕr; karana andjeunna koe Allah di-
paparin radja-kaja reja teu kira-kira.
30 'Sarta eta teh Hiskia ngoeroegan sirah
[e] tji Gihon ti girang; ari tjaina dibĕ-
nĕrkeun ka hilir ka dajeuh Dawoed, sa-
beulah ti koelon. Sarta Hiskia teh loeloes
31 dina sakabeh dadamĕlanana. 'Parandene
kitoe, mangsa aja oetoesan ti kapala-
kapala Baboel, noe dititah ka andjeunna,
baris naroskeun [f] hal tanda, noe tadi aja
dina tanah teja, andjeunna ditilar koe
Allah, kĕrsana njoba ka andjeunna, soe-
paja kaoeninga sadajana noe dina ma-
32 nahna. - 'Ari tjarijos Hiskia salijan ti eta,
djeung kahadeanana, saĕnjana kaoengĕl-
keun [g] dina titingalian nabi Jĕsaja poetra
Amos, dina kitab para radja Joeda djeung
33 Israil. 'Toeloej [h] Hiskia koelĕm reudjeung
karoehoenna, sarta dikoerĕbkeun dina
tandjakan makam toeroenan Dawoed;
sarta sakabeh oerang Joeda djeung pri-
boemi Jĕroesalem rosa ngahormatanana
ka andjeunna sanggeusna poepoes. Ari
Mĕnase poetrana noe ngaganti djadi radja.

*a* 2 Radj. 20:1. *b* 2 Radj. 20:12. *c* 2 Radj. 20:19. *d* 2 Radj. 20:13. *e* 1 Radj. 1:33. *f* 2 Radj. 20:8. *g* Jĕs. 36. *h* 2 Radj. 20:21.

## PASAL 33.

Oemoer [a] Mĕnase keur mangsa djadi ra-
dja teh doewa wĕlas taoen, sarta lima
poeloeh lima taoen ngaradjaänana di Jĕ-
2 roesalem. 'Dĕmi Mĕnase teh milampah
noe goreng di pajoeneun Pangeran, noe-
roetkeun kagiroekan lampah bangsa-
bangsa, noe koe Pangeran disingkahkeun
3 ti hareupeun oerang Israil teja. 'Da an-
djeunna ngadjĕlĕgkeun deui ĕnggon la-
loehoer, noe diboerak-barik koe Hiskia
ramana teja; djeung ngadĕgkeun altar-
altar adjang Baäl-Baäl, sarta ngadamĕl
Asera-Asera, malah njĕmbah ka sakoer
4 balad langit, sarta dibarakti. 'Toer an-
djeunna ngadamĕl altar-altar di djĕro
gĕdong Pangeran, noe koe Pangeran di-
timbalkeun kijeu teja: Di Jĕroesalem
pilinggiheun djĕnĕngan kami salalang-
5 gĕngna. 'Sarta ngadamĕl altar-altar
adjang sakoer balad langit teja dina doe-
6 wa boeroean gĕdong Pangeran. 'Katoe-
roeg-toeroeg andjeunna njorangkeun poe-
trana kana seuneu, [b] di lĕbak anak Hi-
nom, [c] sarta milampah petangan, tĕnoeng
djeung sihir, kitoe deui ngadamĕl toe-
kang njaroemah djeung toekang ngoe-
soemah; loba katjida milampahna noe
goreng di pajoeneun Pangeran, matak
7 ngabĕndoekeun Pangeran. 'Djeung aja
hidji artja brahala, beunangna ngadamĕl,
koe andjeunna diteundeun di djĕro gĕdong
Allah, anoe koe Allah ditimbalkeun ka
Dawoed djeung ka Soeleman poetrana,
kijeu teja: Di djĕro ijeu gĕdong sarta di
Jĕroesalem, beunang kami milih ti saka-
beh kaom Israil, kami rek mĕrĕnahkeun

8 djĕnĕngan kami salalanggĕngna. 'Sarta
soekoe Israil koe kami moal diingkah-
ingkahkeun deui tina tanah, noe koe
kami dipastikeun ka karoehoen mara-
neh; kitoe soteh oepama ngarestoekeun
milampah sakabehna noe koe kami di-
timbalkeun ka maranehanana, nja eta
sakabeh papakon, djeung pikoekoeh, sar-
ta hoekoem, koe lantaran Moesa teja.
9 'Tatapi oerang Joeda djeung priboemi
Jĕroesalem koe Mĕnase disasabkeun, da-
tang ka pada migawe noe goreng alah
batan noe dipigawe koe bangsa-bangsa,
noe ditoempoerkeun koe Pangeran ti
10 hareupeun oerang Israil teja. 'Sarta Pa-
ngeran [d] ngandika ka Mĕnase djeung ka
11 rahajatna, tapi teu ngarĕgĕpkeun. 'Mana
Pangeran ngadatangkeun ka darinja ka-
pala-kapala balad radja Asoer; toeloej
Mĕnase koe eta ditangkĕp, make oeneuk,
[e] sarta dirante tambaga, bari seug di-
12 iringkeun ka Baboel. 'Dĕmi keur mangsa
kasoekĕran, andjeunna noenoehoen ka
pajoeneun Pangeran Allahna, bari lang-
koeng-langkoeng nja ngahandapkeun an-
djeun ka pajoeneun Allah karoehoenna.
13 'Ana nĕnĕda ka Pangeran, seug panĕ-
dana koe Pangeran ditarima, sarta pa-
noehoenna dimakboel; toeloej koe Pa-
ngeran dipoelangkeun deui ka Jĕroesa-
lem, ka karadjaänana. Kakarek Mĕnase
tĕrangeun, jen Pangeran noe djoemĕnĕng
Allah. *a* 2 Radj. 21. *b* p. 28: 3. *c* 5 Moesa 18: 10.
*d* p. 24: 19; 36: 15. *e* p. 36: 6.

14 Sanggeusna ti dinja andjeunna ngada-
mĕl deui koeta ti loewareun dajeuh Da-
woed, koeloneun Gihon, di lĕbak, nĕpi ka
pĕlĕbah asoep ka lawang Laoek, sarta
ngoerilingan Opel; ari eta koeta dida-
mĕlna loehoer katjida. Djeung deui an-
djeunna mĕrĕnahkeun kapala balad di
sakabeh nagara rareugreug, noe di tanah
15 Joeda. 'Sarta andjeunna njingkirkeun
aällahan; kitoe deui eta brahala ti djĕro
gĕdong Pangeran, sarta djeung sakabeh
altar-altar, beunang andjeunna ngada-
mĕl di goenoeng gĕdong Pangeran djeung
di Jĕroesalem; seg dipitjeunan ka loe-
16 wareun nagara. 'Ari altar Pangeran koe
andjeunna didjĕlĕgkeun deui, bari toe-
loej ngoerbankeun dina loehoer eta koer-
ban panarima djeung koerban pamoedji,
sarta marentah ka oerang Joeda, koedoe
17 ngabakti ka Pangeran, Allah Israil. 'Pa-
randene djalma-djalma masih keneh nga-
loerban di ĕnggon laloehoer, tatapi ka
18 Pangeran Allahna. - 'Ari tjarijos Mĕnase
salijan ti eta, djeung panĕdana ka Al-
lahna, sarta kasaoeran djoeroe pĕlĕng,
noe pada misaoer ka andjeunna mawa
padjĕnĕngan Pangeran, Allah Israil, sa-
ĕnjana ajana dina tjarijos para radja Is-
19 rail. 'Ari panĕdana, sarta hal ditarimana,
kitoe deui sakabeh dosana djeung ka-
salahanana, sarta pĕrnah-pĕrnahna an-
djeunna ngadamĕl ĕnggon loehoer, djeung
ngadĕgkeun Asera-Asera sarta artja-ar-
tja, samemeh ngahandapkeun andjeun
teja, saĕnjana kaoengĕlkeun dina tjarijos
20 para djoeroe pĕlĕng. 'Toeloej Mĕnase koe-
lĕm reudjeung karoehoenna, sarta dikoe-
rĕbkeun di gĕdongna; ari Amon poetra-
na noe ngaganti djadi radja.
21 Oemoer [a] Amon keur mangsa djadi
radja teh doewa likoer taoen, sarta doe-
wa taoen ngaradjaänana di Jĕroesalem.
22 'Dĕmi Amon teh milampah noe goreng
di pajoeneun Pangeran, sakoemaha lam-
pah Mĕnase ramana teja; sarta Amon
ngoerban ka sakabeh artja, beunang
ngadamĕl Mĕnase ramana teja, djeung
23 ngabaktina nja ka dinja. 'Djeung deui
Amon teh hanteu ngahandapkeun an-
djeun ka pajoeneun Pangeran; lain tjara
Mĕnase ramana, noe ngahandapkeun an-
djeun; ĕnjana mah eta Amon ngareja-
24 keun kasalahan. 'Tidinja mantri-mantri
Amon sakarait ngamoesoeh ka andjeun-
na; pek andjeunna koe eta dipaehan di
25 djĕro gĕdongna. 'Dĕmi djalma-djalma
eusi tanah maehan eta sakabeh mantri
noe sakait ngamoesoeh ka radja Amon;
sarta Josia, poetra radja, koe djalma-
djalma eusi tanah didjĕnĕngkeun radja,
ngaganti andjeunna. *a* 2 Radj. 21: 19.

## PASAL 34.

Oemoer [a] Josia keur mangsa djadi radja
teh dalapan taoen, sarta tiloe poeloeh
hidji taoen ngaradjaänana di Jĕroesalem.
2 'Dĕmi Josia teh milampah noe bĕnĕr di
pajoeneun Pangeran, sarta ngalakonan
djalan-djalan Dawoed ramana; taja pisan
njingkahna ka katoehoe atawa ka kentja.
3 'Ari dina mangsa kadalapan taoenna an-
djeunna djoemĕnĕng radja, keur andjeun-
na moerangkalih keneh, andjeunna nga-
mimitian nejangan Allah Dawoed rama-

na, sarta dina kadoewa-wĕlas taoenna
andjeunna ngamimitian ngabĕrĕsihan
Joeda djeung Jĕroesalem, ngaleungit-
keun [b] ĕnggon laloehoer, Asera-Asera,
artja sipat oekir djeung artja sipat tji-
4 tak. 'Sarta di pajoeneun andjeunna di-
bongkar sakoer altar Baäl-Baäl; djeung
[c] titiron mata-poë, noe di loehoereun
eta, dipotongan; toer Asera-Asera, artja
sipat oekir djeung artja sipat tjitak teh
dipeupeuskeun, sarta diboeboekkeun,
bari seug diawoerkeun ka astana-astana
5 djalma noe geus ngaloerban ka eta. 'Ari
[d]toelang-toeleng panghoeloe-panghoeloe-
na koe andjeunna didoeroek dina altar-
altarna; kitoe ngabĕrĕsihanana Joeda
6 djeung Jĕroesalem. 'Malah di nagara-
nagara tanah Mĕnase, tanah Epraim
djeung tanah Simon, tĕpi ka tanah Nap-
tali, di sakoer ĕnggon noe tarikolot sa-
7 koeriling, 'andjeunna ngabongkar altar-
altar; sarta ari Asera-Asera djeung artja-
artja koe andjeunna dirĕmĕkkeun, diboe-
boekkeun; toer sakabeh titiron mata-
poë koe andjeunna dipotongan di sata-
nah Israil. Toeloej radja moelih deui ka
Jĕroesalem. *a* 2 Radj. 22. *b* p. 33:17, 19, 22.
*c* p. 14:5. *d* 2 Radj. 23:20.

8 Dĕmi mangsa [a] kadalapan-wĕlas ta-
oenna andjeunna djoemĕnĕng radja,
sanggeus andjeunna ngabĕrĕsihan tanah
djeung gĕdong teja, hidji waktoe an-
djeunna miwarangan Sapan poetra Asal-
ja, Maäseja, kapala nagara, djeung Joah
poetra Joahas, anoe djadi papatih, dipi-
warang ngomean gĕdong Pangeran, Al-
9 lah andjeunna. 'Ari geus darongkap ka
Hilkia, panghoeloe agoeng, seug njare-
lehkeun oewang, noe geus didatangkeun
ka gĕdong Allah, beunang ngoempoel-
keun ahli-ahli Lewi, poerah ngadjaga
bangbaroeng, ti leungeun oerang Mĕnase
djeung oerang Epraim, sarta ti sarejana
oerang Israil salijan ti eta, kitoe deui
ti sakabeh oerang Joeda djeung Binya-
10 min, sarta ti priboemi Jĕroesalem; 'di-
selehkeunana ka leungeun djalma noe
njijeun pagawean, noe geus pada di-
bakoekeun ka gĕdong Pangeran; ari
koe eta djalma noe njarijeun pagawean,
noe digarawe di gĕdong Pangeran, oe-
wang teh dibalandjakeun kana ngaha-
11 dean djeung ngomean gĕdong; 'nja eta
dibalandjakeun ka toekang kai sarta ka
toekang njarijeun, baris meuli batoe ta-
tahan, djeung kai pikeun panggĕrĕt sarta
pikeun pamikoel adjang gĕdong-gĕdong,
noe geus diraroeksakkeun koe radja-
12 radja Joeda. 'Ari eta djalma-djalma pada
satoehoe njijeunna pagawean teh; sarta
noe dibakoekeun njangking ka darinja,
nja eta Jahat djeung Obadya, doewa-
nana ahli Lewi, kaäsoep anak-poetoe
Mĕrari; ari Djakaria djeung Mĕsoelam,
doewanana kaäsoep anak-poetoe oerang
Kahat, djadi poerah ngokolotan. Aja
deui ahli Lewi, sakoer noe bisa nabeuh
13 tatabeuhan. 'Toer njangking sagala pa-
nanggoeng, djeung ngokolotan ka sakoer
noe njijeun pagawean keur baris saroe-
paning hal ngabakti. Djeung deui ahli
Lewi teh aja noe djadi ahli kitab, aja
noe djadi pangoeroes, aja deui noe djadi
poerah toenggoe lawang. *a* 2 Radj. 22:3.

14 Dĕmi keur ngaloewarkeun oewang,
anoe didatangkeun ka gĕdong Pangeran
teja, [a] panghoeloe Hilkia mĕndak kitab
toret Pangeran, noe dilantarankeun koe
15 Moesa teja. 'Pok Hilkia ngalahir ka Sa-
pan, mantri toelis teja: Kaoela manggih
kitab toret di djĕro gĕdong Pangeran.
Seug kitab teh koe Hilkia diselehkeun
16 ka Sapan. 'Toeloej koe Sapan eta kitab
dibawa, dek disanggakeun ka radja. Geus
kitoe Sapan teh lapor ka radja, pioen-
djoekna: Noen, saniskantĕn noe dioe-
roeskeun ka abdi-abdi gamparan teja,
17 soemoehoen, keur dilalampahkeun. 'Ari
oewang, noe kapĕndak di gĕdong Pange-
ran, parantos dioedoelkeun, bari ladjĕng
diselehkeun ka leungeun djalma noe di-
bakoekeun, sarĕng ka leungeun djalma
18 noe njarijeun padamĕlan teja. 'Djeung
deui Sapan, mantri toelis teh, ngoeninga
ka radja, pioendjoekna: Abdi koe pang-
hoeloe Hilkia diselehan hidji kitab. Toe-
loej koe Sapan diadji di pajoeneun radja.
19 'Ari geus kitoe, mangsa radja geus nga-
dangoe lahiran toret, seug andjeunna
20 njosoëk panganggona. 'Tidinja radja nim-
balan ka Hilkia, ka Ahikam poetra Sa-
pan, ka Abdon poetra Mika, ka Sapan,
mantri toelis, djeung ka Asaja, mantri
21 radja, kijeu timbalanana: 'Geura laleum-
pang, pangnaroskeun diri kami sarta
sakarina oerang Israil djeung Joeda ka
Pangeran, hal lahiran ijeu kitab noe
kapanggih; karana rosa pisan bĕndoe-

ning Pangeran, noe dikoetjoerkeun ka
oerang, tina sabab karoehoen oerang teu
naroeroet ka pangandika Pangeran, teu
milampah sakoemaha noe dioengĕlkeun
dina ijeu kitab. *a* 2 Radj. 22: 8.
22 Bral Hilkia sarta piwarangan radja
deui tjaralik ka Hoelda, nabi istri, garwa
Saloem, poetra Tokhat, anoe poetra Has-
ra, toekang ngadjaga papakean; ari eta
istri tjalikna di Jĕroesalem, dina bagian
kadoewa; toeloej pada sasaoeran ka eta
23 istri salahiran tadi teja. 'Misaoer istri
teh ka darinja: Kijeu timbalan Pange-
ran, Allah Israil: Bedjakeun koe mara-
neh ka eta djalma, noe ngadjoeroeng-
24 keun maraneh ka kami: 'Kijeu timbalan
Pangeran: 'Masing njaho, kami rek nga-
datangkeun katjilakaän ka ijeu ĕnggon
sarta ka priboemina, [a] nja eta sakabeh
panjapa, noe kaoengĕlkeun dina kitab,
anoe diadji di hareupeun radja Joeda
25 teja. 'Tina sabab geus naringgalkeun ka
kami, sarta ngaroekoes ka aällahan,
mambrih ngabĕndoekeun kami koe sa-
kabeh djidjijeunan leungeunna; noe ma-
tak bĕndoe kami dikoetjoerkeun ka ijeu
26 ĕnggon, sarta moal pareum. 'Dĕmi ka
radja Joeda, noe ngadjoeroengkeun ma-
raneh nanja ka Pangeran, koedoe kijeu
nja mopojan ka dinja: Kijeu timbalan
Pangeran, Allah Israil: Moenggoeh eta
lahiran, noe kadenge koe maneh teja,
27 'sapedah hate maneh djadi leuleus, sarta
maneh ngahandapkeun diri di pajoeneun
Allah, sanggeus maneh ngadenge lahi-
ranana hal ijeu ĕnggon djeung hal priboe-
mina, seug maneh ngahandapkeun diri
di pajoeneun kami, djeung njosoëk pa-
pakean maneh, bari tjeurik di pajoeneun
kami: noe matak kami sabalikna nga-
makboel, soer pangandika Pangeran.
28 'Masing njaho, maneh teh koe kami rek
dirijoengkeun ka karoehoen maneh; ba-
kal dirijoengkeun ka pakoeboeran maneh
djeung kasĕnangan, sarta panon maneh
moal nendjo sakoer katjilakaän, noe koe
kami bakal didatangkeun ka ijeu ĕnggon,
sarta ka priboemina. Toeloej eta teh pada
lapor ka radja. *a* 3 Moesa 26: 14; 5 Moesa 28: 15.
29 [a] Tidinja radja miwarangan, sarta
ngoempoelkeun sakabeh kokolot Joeda
30 djeung Jĕroesalem. 'Toeloej radja moeng-
gah ka gĕdong Pangeran, diiring koe
sakabeh oerang Joeda djeung priboemi
Jĕroesalem; kitoe deui koe para pang-
hoeloe djeung ahli-ahli Lewi, sarta koe
djalma noe loba, noe gĕde reudjeung noe
leutik; geus kitoe ngaos saoengĕling ki-
tab pĕrdjangdjian, noe kapĕndak di gĕ-
dong Pangeran teja, malar kadenge koe
31 sarereja. 'Ari radja keur ngadĕg di pa-
rantina ngadĕg, sarta ngadamĕl pĕr-
djangdjian ka pajoeneun Pangeran, sĕdja
anoet ka Pangeran, sarta sĕdja ngesti-
keun timbalanana, pĕrtelaänana djeung
pikoekoehna, tĕroes reudjeung manah
sarta tĕroes reudjeung njawa; sĕdja nga-
lampahkeun lahiran pĕrdjangdjian, noe
32 kaoengĕlkeun dina kitab teja. 'Sarta
salobana djalma noe kapanggih di Jĕ-
roesalem djeung di Binyamin, koe an-
djeunna disina mandjing. Prak priboemi
Jĕroesalem pada ngalampahkeun tĕroes
sapĕrdjangdjian Allah, nja eta Allah
33 karoehoenna. 'Geus kitoe Josia ti saka-
beh tanah-tanah bogana oerang Israil
njingkirkeun saniskara kagiroekan, sarta
salobana djalma noe kapanggih di Israil
koe andjeunna disina ngabakti, tĕgĕs
ngabakti ka Pangeran, Allah marane-
hanana. Sapandjang joeswa andjeunna
eta teh teu njalingkir ti poengkoereun
Pangeran, Allah karoehoenna. *a* 2 Radj. 23.

## PASAL 35.

Tidinja [a] Josia kĕrsa milampah paska
ka Pangeran di Jĕroesalem; prak pada
mareuntjit paska dina tanggal opat wĕ-
2 las, boelan kahidji. 'Djeung andjeunna [b]
ngadĕgkeun para panghoeloe, njangking
sadjagaän-sadjagaänana, sarta pada di-
koewatkeun kana ngabakti di gĕdong
3 Pangeran. 'Toeloej andjeunna marentah
ka ahli-ahli Lewi, noe magahan ka sa-
bangsa Israil, noe saroetji bade ka Pa-
ngeran teja: Eta pĕti soetji teundeun
koe maraneh di djĕro gĕdong, beunang
ngadamĕl Soeleman poetra Dawoed, ra-
dja Israil teja; [c] taktak maraneh geus
taja babawaän; ajeuna koedoe ngawoe-
laän ka Pangeran, Allah maraneh, sarta
4 ka oematna Israil; 'djeung koedoe pa-
da njadijakeun diri, noeroetkeun ahli
karoehoen maraneh, sabagian-sabagian
maraneh, tĕroes satoelisan Dawoed, radja
Israil, sarta toelisan Soeleman poetrana.
5 'Seug koedoe narangtoeng di kasoetjian,
noeroetkeun goendoekan ahli karoehoen

doeloer-doeloer maraneh, djalma noe
loba, [ka hidji-hidji goendoekan] sing
aja hidji bagian ahli karoehoen oerang
6 Lewi. 'Toeloej koedoe mareuntjit paska,
bari njaroetjikeun maneh, sarta sadija-
keun keur doeloer-doeloer maraneh, soe-
paja ngalampahkeun tĕroes sapangan-
dika Pangeran koe lantaran Moesa teja.
7 'Sarta Josia ka djalma-djalma [d] nga-
hadjatkeun anak domba djeung anak
ĕmbe, sakabehna baris paska, pikeun
sadajana noe djonghok; ari rejana tiloe
laksa, tambah sapi tiloe reboe; nja eta
8 ti kagoengan radja. 'Kitoe deui kapala-
kapalana njidĕkahkeun ka djalma-djal-
ma, ka para panghoeloe sarta ka ahli-
ahli Lewi, bawaning soeka. Ari Hilkia,
Djakaria djeung Jĕhiël, noe djaradi gĕ-
gĕdoeg gĕdong Allah, ngaleler ka para
panghoeloe, baris paska, doewa reboe
gĕnĕp ratoes [ĕmbe-domba], tambah sapi
9 tiloe ratoes. 'Sarta ari [e] Konanya, Sĕ-
maja djeung Nĕtanel, saderek-saderekna,
kitoe deui Hasabja, Jĕhiël djeung Jo-
sabad, para kapala ahli Lewi, njidĕkah-
keun ka ahli Lewi baris paska lima reboe
[ĕmbe-domba], tambah sapi lima ratoes.
10 'Kitoe tjatjawisna baris ngabakti, sarta
panghoeloe narangtoeng di parantina
nangtoeng, kitoe deui ahli-ahli Lewi,
noeroetkeun bagianana, tĕroes satimba-
11 lan radja. 'Prak [f] mareuntjit paska, sar-
ta panghoeloe pada ngepretkeun [gĕtih]
ti leungeunna, djeung ahli-ahli Lewi noe
12 njisitan. 'Djeung pada ngingkarkeun [g]
koerban doeroekan, dek disaranggakeun
noeroetkeun goendoekan ahli karoehoen
djalma-djalma, soepaja dihatoerkeun ka
Pangeran tĕroes sakoemaha noe kaoe-
ngĕlkeun dina kitab Moesa. Ari sapi teja
13 pon kitoe keneh. 'Tidinja paska [h] di-
ganggang dina seuneu, noeroetkeun hoe-
koemna; ari koerban saroetji mah di-
koeloeb dina daloeng, dina parijoek sarta
dina katel; seug diboeroekeun ka djal-
14 ma loba. 'Sanggeusna kitoe pek njadi-
jakeun keur daririna sarta keur para
panghoeloe; karana panghoeloe-pang-
hoeloe, nja eta toeroenan Haroen, ngoer-
bankeunana koerban doeroekan sarta
djeung gadjih teh tĕpi ka peuting; noe
matak ahli Lewi njadijakeun keur dari-
rina sarta keur para panghoeloe, toeroe-
15 nan Haroen. 'Djeung deui ahli-abli nja-
nji, nja eta anak-poetoe Asap, pada aja
di parantina nangtoeng, noeroetkeun
dawoehan Dawoed, Asap, Heman djeung
Jĕdoetoen, djoeroe pĕlĕng radja teja;
kitoe deui poerah toenggoe lawang aja
di oenggal-oenggal lawang; eta sadajana
teu noenda pagaweanana, karana dipang-
njadijakeun koe doeloer-doeloerna, pada
16 ahli Lewi. 'Tah, kitoe mĕtakeunana sa-
kabeh hal ngabakti ka Pangeran dina
poë eta, baris milampah paska djeung
ngoerbankeun koerban doeroekan dina
altar Pangeran, noeroetkeun timbalan
17 radja Josia. 'Brak oerang Israil, sakoer
noe djonghok, pada milampah paska dina
waktoe harita, sarta djeung pesta roti
18 teu ragian, toedjoeh poë lilana. 'Estoe [i]
hanteu ngalampahkeun paska tjara kitoe
di Israil ti djaman nabi Samoeël; ari
sadajana radja Israil taja noe ngalam-
pahkeun paska sapĕrti noe dilampahkeun
koe Josia, koe para panghoeloe, koe ahli-
ahli Lewi, koe sakabeh oerang Joeda
djeung oerang Israil anoe djonghok, sar-
19 ta koe priboemi Jĕroesalem teja. 'Mangsa
kadalapan-wĕlas taoenna Josia djoemĕ-
nĕng radja, harita eta paska dilampah-
keunana.

*a* 2 Radj. 23:21; p. 30:1. *b* p. 8:14. *c* 1 Bab. 23:25, 26. *d* p. 30:24. *e* p. 31:12, 13. *f* p. 30:16, 17; 29:34. *g* 3 Moesa 3:9. *h* 2 Moesa 12:8, 9. *i* 2 Radj. 23:22; p. 30:18, 26.

20 Sanggeusna sakabeh pĕrkara noe tadi,
hal Josia njadijakeun deui gĕdong teja,
[a] djĕboel Nĕko, radja Mĕsir, sĕdja mĕ-
rangan ka nagara Karkĕmis, di sisi tji
Prat; bral Josia boedal, mapag ka dinja.
21 'Toeloej radja Mĕsir nitahan djalma ka
andjeunna, mopojan kijeu: Eh radja Joe-
da! aja pĕrkara naon andjeun teh ka
kaoela? pangaroeroeg teh kaoela ajeuna
lain ka andjeun, satĕrangna ka bangsa
noe keur dipĕrangan koe kaoela; sarta
timbalan Allah, kaoela koedoe kĕntjĕng.
Poma-poma Allah, noe njarĕngan ka
kaoela, koe andjeun antĕp, bisi ngaroek-
22 sakkeun ka andjeun. 'Tatapi Josia teu
kĕrsaeun malikkeun pameunteu ti dinja,
anggoer [b] seg njamar, sĕdja mĕrangan
ka dinja, teu ngagoegoe kana kasaoeran
Nĕko, anoe ti lambe Allah; toeloej soem-
ping, sĕdja pĕrang di lĕbak Mĕgido.
23 'Tidinja [c] radja Josia dipanah koe toe-
kang panah, sarta keuna. Pok radja ma-
rentah ka abdi-abdina: Kami koe ma-

raneh pindahkeun; karana kami bangĕt
24 nja tatoe. 'Gantjang radja koe abdi-ab-
dina dialihkeun tina kareta, ditititihkeun[d]
kana kareta kadoewa kagoenganana,
seug didjadjapkeun ka Jĕroesalem. Toe-
loej poepoes, djeung dikoerĕbkeun ka
makam karoehoenna; sarta sakabeh oe-
rang Joeda djeung Jĕroesalem pada pri-
25 hatin katinggal Josia. 'Ari Jĕrmia nga-
damĕl hidji njanjian nalangsa hal Josia;
djeung sakabeh ahli njanji lalaki-awewe,
[e] tijap-tijap njijeun njanjian nalangsa, sok
ngaroetjapkeun Josia, tĕpi ka mangsa
ajeuna; malah didjijeun pikoekoeh di
Israil; sarta, saĕnjana, pada kaoengĕl-
26 keun dina kitab njanjian nalangsa. -'Ari
tjarijos Josia salijan ti eta, djeung ka-
hadeanana, noeroetkeun noe kaoengĕl-
27 keun dina toret Moesa, 'sarta lakoe-
lampahna, ti mimitina tĕpi ka pangang-
geusanana, saĕnjana kaoengĕlkeun dina
kitab para radja Israil djeung Joeda.

*a* 2 Radj. 23 : 29. *b* p. 18 : 29. *c* 1 Radj. 22 : 34.
*d* 1 Moesa 41 : 43. *e* Djak. 12 : 11.

## PASAL 36.

Geus kitoe [a] djalma-djalma eusi tanah
njokot Joahas, poetra Josia, seug di-
djĕnĕngkeun radja, ngaganti ramana, di
2 Jĕroesalem. 'Oemoer Joahas keur mang-
sa djadi radja teh tiloe likoer taoen,
sarta tiloe boelan ngaradjaänana di Jĕ-
3 roesalem. 'Toeloej andjeunna dirorod
koe radja Mĕsir di Jĕroesalem, sarta ta-
nah teh didĕnda saratoes talenta perak
4 djeung satalenta ĕmas. 'Tidinja Eljakim,
saderek Joahas, koe radja Mĕsir diang-
kat radja, njangking Joeda djeung Jĕ-
roesalem, sarta djĕnĕnganana diganti
Jojakim; dĕmi Joahas saderekna mah
koe Nĕko dibawa, didatangkeun ka
Mĕsir. *a* 2 Radj. 23 : 30.
5 Oemoer Jojakim keur mangsa djadi
radja teh salawe taoen, sarta sawĕlas
taoen ngaradjaänana di Jĕroesalem. Dĕ-
mi Jojakim teh milampah noe goreng di
6 pajoeneun Pangeran Allahna. 'Andjeun-
na [a] diroeroeg koe Nĕboekadnesar, radja
Baboel, sarta koe Nĕboekadnesar[b] dirante
tambaga, dek diiringkeun ka Baboel.
7 'Djeung deui [c] parabot gĕdong Pange-
ran sawareh koe Nĕboekadnesar dibawa
ka Baboel, diteundeunna di gĕdong aäl-
8 lahanana di Baboel. -'Ari tjarijos Jojakim
salijan ti eta, djeung kagiroekanana noe
koe andjeunna dilampahkeun, sarta ka-
gorengan noe kapanggih di andjeunna,
saĕnjana kaoengĕlkeun dina kitab para
radja Israil djeung Joeda. Ari Jojakin
poetrana noe ngaganti djadi radja.

*a* 2 Radj. 24 : 1. *b* p. 33 : 11. *c* Esr. 1 : 7; Dan. 1 : 2.

9 [a] Oemoer Jojakin keur mangsa djadi
radja teh dalapan [wĕlas] taoen, sarta
tiloe boelan sapoeloeh poë ngaradja-
anana di Jĕroesalem. Dĕmi Jojakin teh
milampah noe goreng di pajoeneun Pa-
10 ngeran. 'Ari keur mangsa [a] ganti taoen
radja Nĕboekadnesar miwarangan, seug
Jojakin dibawa ka Baboel, barĕng djeung
paparabotan gĕdong Pangeran noe aheng-
aheng; toeloej Sidkia, saderek Jojakin,
koe radja Baboel didjĕnĕngkeun radja,
njangking Joeda djeung Jĕroesalem.

*a* 2 Radj. 24 : 8. *b* 2 Sam. 11 : 1.

11 Oemoer Sidkia keur mangsa djadi ra-
dja teh salikoer taoen, sarta sawĕlas
12 taoen ngaradjaänana di Jĕroesalem. 'Dĕ-
mi Sidkia teh milampah noe goreng di
pajoeneun Pangeran Allahna; teu nga-
handapkeun andjeun di pajoeneun nabi
13 Jĕrmia, lalambe Pangeran. 'Samalah an-
djeunna baha ka radja Nĕboekadnesar,
noe geus njoempahan ka andjeunna njĕ-
boet Allah; sarta andjeunna ngaheu-
raskeun beuheungna djeung neuaskeun
manahna, sangeuk tobat ka Pangeran,
14 Allah Israil. 'Kitoe keneh sakabeh ka-
pala panghoeloe, geus poegoeh djalma
noe loba, habĕn pada migawe kasala-
han, [a] noeroetkeun saniskara kagiroekan
bangsa kapir; [b] djeung pada nganadjis-
keun gĕdong Pangeran di Jĕroesalem,
15 beunang Pangeran njoetjikeun teja. 'Ari
Pangeran, Allah karoehoenna, [c] sok nga-
datangkeun ka darinja piwarangan an-
djeunna, ti saban isoek-isoek miwarang-
na, bawaning wĕlaseun ka oematna sarta
16 ka ĕnggon andjeunna linggih. 'Dĕmi eta
pada mojok ka piwarangan Allah, djeung
njoemahkeun ka pangandikana, sarta
ngalelewaän ka nabi-nabina, noe matak
bĕndoening Pangeran ngarosaän ka oe-
matna, [d] moenggah datang ka teu beu-
17 nang ditambaän. 'Tidinja Pangeran nga-
datangkeun ka maranehanana [e] radja
oerang Kasdim; nja eta seg meuntjitan
baroedjangna koe pĕdang di djĕro gĕ-
dong kasoetjian maranehanana; [f] sarta

ten wělaseun ka boedjang djeung ka
landjang, soemawonna ka noe kolot
djeung noe bodas ramboet; kabeh oge
18 diselehkeun ka leungeunna. 'Djeung sa-
niskara parabot gědong Allah, gěde-
leutik, kitoe deui radja-brana gědong
Pangeran, sarta doenya-brana radja
djeung para kapalana, kabeh oge dibawa
19 ka Baboel. 'Ari gědong Allah dihoeroean,
koeta Jěroesalem dibongkar, sakabeh
gědong noe di Jěroesalem dihoeroean
koe seuneu, djeung sakabeh barangna
20 noe moelja-moelja diraroeksakkeun.'Dě-
mi sasesana noe paeh koe pědang di-
bojong ka Baboel; geus kitoe pada nga-
woela ka andjeunna djeung ka poetra-
poetoena, těpi ka karadjaän Persi nga-
21 reh; 'soepaja kalaksanakeun pangandika
Pangeran koe lantaran lamběj Jěrmia,
[g] těpi ka tanah teh soekaeun koe sabat-
sabatna; sapandjangna soewoeng tanah
teh ngarasa sabat, [h] těpi ka djědjěg
toedjoeh poeloeh taoen.

*a* p. 28:3. *b* Jěr. 7:30. *c* p. 24:19. *d* Jěr. 7:20; 30:12. *e* 2 Radj. 25. *f* 5 Moesa 28:50. *g* 3 Moesa 26:34. *h* Jěr. 25:12; 29:10.

22 [a] Ari dina taoen noe kahidji Kores
djoeměněng radja Persi, soepaja boekti
pangandika Pangeran ti lamběj Jěrmia
teja, Pangeran [b] ngageuingkeun roh Ko-
res, radja Persi, noe matak ngiděrkeun
parentah di sakaradjaänana kabeh, sarta
23 nganggo soerat ongkoh, saoerna: 'Kijeu
parentah Kores, radja Persi: Sakabeh
karadjaän di boemi geus dipaparinkeun
ka kami koe Pangeran, Allah sawarga;
sarta kami koe andjeunna dikěrsakeun
njijeun hidji gědong pikeun andjeunna
di Jěroesalem, di tanah Joeda. Saha-
saha lěbah maraneh kaäsoep sakabeh
oematna, widi moelang, sarta moegi
disarěngan koe Pangeran Allahna.

*a* Esr. 1:1. *b* p. 21:16.

---

# KITAB ESRA.

---

## PASAL 1.

Ari [a] dina taoen noe kahidji Kores djoe-
měněng radja Persi, soepaja boekti
pangandika Pangeran ti lamběj Jěrmia
teja, Pangeran ngageuingkeun roh Ko-
res, radja Persi, noe matak ngiděrkeun
parentah di sakaradjaänana kabeh, sarta
2 nganggo soerat ongkoh, saoerna: 'Kijeu
parentah Kores, radja Persi: Sakabeh
karadjaän di boemi geus dipaparinkeun
ka kami koe Pangeran, Allah sawarga;
sarta kami koe andjeunna dikěrsakeun
njijeun hidji gědong pikeun andjeunna
3 di Jěroesalem, di tanah Joeda. 'Saha-
saha lěbah maraneh kaäsoep sakabeh
oematna, widi moelang ka Jěroesalem,
di tanah Joeda, sarta moegi disarěngan
koe Allahna; seg geura njijeun pigědo-
ngeun Pangeran, Allah Israil; nja eta
4 Allah anoe linggih di Jěroesalem. 'Ari
saha-saha noe kari, di sakoer ěnggonna
ngoembara, koedoe koe priboemi ěng-
gonna dibarahanan ěmas-perak, barang-
barang djeung sasatoan; sadjaba ti pa-
ngabakti bawaning soeka, pikeun gědong
5 Allah, anoe linggih di Jěroesalem. 'Ti-
dinja darangdan para loeloegoe ahli ka-
roehoen kaom Joeda djeung Binyamin,
kitoe deui para panghoeloe djeung ahli-
ahli Lewi, nja eta sakoer noe koe Allah
digeuingkeun soekmana, sědja moelang,
arek njijeun gědong Pangeran, anoe ling-
6 gih di Jěroesalem. 'Ari sakabeh noe sa-
koeriling eta [b] pada ngoewatkeun leu-
ngeun-leungeunna koe bangsa ěmas-
perak, koe barang-barang, koe sasatoan,
djeung koe sipat noe moelja-moelja,
kadjaba ti saroepaning pangabakti ba-
7 waning soeka. 'Djeung deui radja Kores
ngabidjilkeun paparabotan gědong Pa-
ngeran, [c] noe bareto koe Něboekadnesar
dika-loewarkeun ti Jěroesalem, sarta di-
teundeun di gědong aällahananą teja;
8 'nja eta koe Kores, radja Persi teh,
dibidjilkeun koe lantaran Mitrědat, man-
tri doenya-brana, sarta dibilang, [d] di-
selehkeun ka Sesbasar, gěgěden Joeda.

9 'Ari bilanganana kijeu: bokor ĕmas tiloe
poeloeh, bokor perak sareboe, peso sa-
10 lapan likoer; 'pinggan ĕmas tiloe poe-
loeh, pinggan perak, noe kasar, opat
ratoes sapoeloeh; parabot salijan ti eta
11 sareboe. 'Djoemlah parabot ĕmas-perak
teh lima reboe opat ratoes. Kabeh di-
tjandak koe Sesbasar, eukeur nginditkeun
djalma dibojong teja ti Baboel ka Jĕ-
roesalem. *a* 2 Bab. 36:22. *b* Nĕh. 2:18.
*c* 2 Bab. 36:7, 18. *d* p. 5:14.

PASAL 2.

Sarta [a] nja ijeu oerang kabopaten, noe
arindit ti pangdjarahan djalma dibo-
jong, noe bareto koe Nĕboekadnesar,
radja Baboel, dibojong ka Baboel teja,
ari ajeuna maroelang ka Jĕroesalem
djeung ka Joeda, moeroe sanagara-sa-
2 nagarana; 'daratangna ngiring Sĕroeba-
bel, Jesoea, Nĕhemja, Sĕraja, Relaja,
Mordĕkai, Bilsan, Mispar, Bigwai, Rĕ-
hoem djeung Baäna. Ari bilangan djal-
3 ma-djalma, bangsa Israil, kijeu: 'anak-
poetoe Paros doewa reboe saratoes toe-
4 djoeh poeloeh doewa. 'Anak-poetoe Sĕ-
patya tiloe ratoes toedjoeh poeloeh doewa.
5 'Anak-poetoe Arah toedjoeh ratoes toe-
6 djoeh poeloeh lima. 'Anak-poetoe Pa-
hat-Moab, kaäsoep anak-poetoe Jesoea
djeung Joab, doewa reboe dalapan ratoes
7 doewa wĕlas. 'Anak-poetoe Elam sareboe
8 doewa ratoes lima poeloeh opat. 'Anak-
poetoe Satoe salapan ratoes opat poe-
9 loeh lima. 'Anak-poetoe Sakai toedjoeh
10 ratoes sawidak. 'Anak-poetoe Bani gĕnĕp
11 ratoes opat poeloeh doewa. 'Anak-poetoe
12 Bebai gĕnĕp ratoes tiloe likoer. 'Anak-
poetoe Asgad sareboe doewa ratoes doe-
13 wa likoer. 'Anak-poetoe Adonikam gĕnĕp
14 ratoes gĕnĕp poeloeh gĕnĕp. 'Anak-poe-
toe Bigwai doewa reboe lima poeloeh
15 gĕnĕp. 'Anak-poetoe Adin opat ratoes
16 lima poeloeh opat. 'Anak-poetoe Ater,
bangsa Hiskia, salapan poeloeh dalapan.
17 'Anak-poetoe Besai tiloe ratoes tiloe li-
18 koer. 'Anak-poetoe Jora saratoes doewa
19 wĕlas. 'Anak-poetoe Hasoem doewa ra-
20 toes tiloe likoer. 'Anak-poetoe Gibar sa-
21 lapan poeloeh lima. 'Anak-poetoe Bet-
22 Lehem saratoes tiloe likoer. 'Oerang
23 Nĕtopa lima poeloeh gĕnĕp. 'Oerang
24 Anatot saratoes dalapan likoer. 'Anak-
poetoe Asmawet opat poeloeh doewa.
25 'Anak-poetoe Kirjat-Arim, Kĕpira djeung
Berot, toedjoeh ratoes opat poeloeh tiloe.
26 'Anak-poetoe Ramah djeung Geba gĕnĕp
27 ratoes salikoer. 'Oerang Mikmas sara-
28 toes doewa likoer. 'Oerang Bet-El djeung
29 Ai doewa ratoes tiloe likoer. 'Anak-poe-
30 toe Nĕbo lima poeloeh doewa. 'Anak-
poetoe Magbis saratoes lima poeloeh gĕ-
31 nĕp. 'Anak-poetoe Elam noe hidji deui
sareboe doewa ratoes lima poeloeh opat.
32 'Anak-poetoe Harim tiloe ratoes doewa
33 poeloeh. 'Anak-poetoe Lod, Hadid djeung
34 Ono, toedjoeh ratoes salawe. 'Anak-poe-
toe Jĕriho tiloe ratoes opat poeloeh lima.
35 'Anak-poetoe Sĕnaä tiloe reboe gĕnĕp
ratoes tiloe poeloeh. *a* Nĕh. 7:6.
36 Panghoeloe: anak-poetoe Jĕdaja, bang-
sa Jesoea, salapan ratoes toedjoeh poe-
37 loeh tiloe. 'Anak-poetoe Imer sareboe
38 lima poeloeh doewa. 'Anak-poetoe Pas-
hoer sareboe doewa ratoes opat poeloeh
39 toedjoeh. 'Anak-poetoe Harim sareboe
toedjoeh wĕlas.
40 Ahli Lewi: anak-poetoe Jesoea djeung
Kadmiël, kaäsoep anak-poetoe Hodawia,
41 toedjoeh poeloeh opat. 'Ahli njanji: anak-
poetoe Asap saratoes dalapan likoer.
42 'Anak-poetoe poerah toenggoe lawang:
anak-poetoe Saloem, anak-poetoe Ater,
anak-poetoe Talmon, anak-poetoe Akoeb,
anak-poetoe Hatita, anak-poetoe Sobai;
djoemlah saratoes tiloe poeloeh salapan.
43 [a] Nĕtinim: anak-poetoe Siha, anak-
poetoe Hasoepa, anak-poetoe Tabaot;
44 'anak-poetoe Keros, anak-poetoe Siaha,
45 anak-poetoe Padon; 'anak-poetoe Lĕba-
na, anak-poetoe Hagaba, anak-poetoe
46 Akoeb; 'anak-poetoe Hagab, anak-poe-
47 toe Samlai, anak-poetoe Hanan; 'anak-
poetoe Gidel, anak-poetoe Gahar, anak-
48 poetoe Raja; 'anak-poetoe Rĕsin, anak-
poetoe Nĕkoda, anak-poetoe Gasam;
49 'anak-poetoe Oesa, anak-poetoe Paseah,
50 anak-poetoe Besai; 'anak-poetoe Asna,
anak-poetoe Mĕhoenim, anak-poetoe Nĕ-
51 poesim; 'anak-poetoe Bakboek, anak-
poetoe Hakoepa, anak-poetoe Harhoer;
52 'anak-poetoe Basloet, anak-poetoe Mĕ-
53 hida, anak-poetoe Harsa; 'anak-poetoe
Barkos, anak-poetoe Sisĕra, anak-poetoe
54 Tamah; 'anak-poetoe Nĕsiah, anak-poe-
55 toe Hatipa. 'Anak-poetoe abdi-abdi Soe-
leman: anak-poetoe Sotai, anak-poetoe
56 Soperet, anak-poetoe Pĕroeda; 'anak-
poetoe Jaäla, anak-poetoe Darkon, anak-

57 poetoe Gidel; 'anak-poetoe Sĕpatya,
anak-poetoe Hatil, anak-poetoe Pokeret-
58 Hasĕbaim, anak-poetoe Ami. 'Djoemlah
Nĕtinim djeung anak-poetoe abdi-abdi
Soeleman teh tiloe ratoes salapan poe-
loeh doewa. *a* 1 Bab. 9:2.
59 Sarta [a] ijeu noe arindit ti Tel-Melah,
Tel-Harsa, Kĕroeb, Adan djeung Imer,
tapi teu barisaeun netelakeun ahli ka-
roehoenna djeung toeroenanana, jen es-
60 toe dirina oerang Israil: 'anak-poetoe
Dĕlaja, anak-poetoe Tobia, anak-poetoe
Nĕkoda; gĕnĕp ratoes lima poeloeh doe-
61 wa. 'Sarta noe kaäsoep anak-poetoe
panghoeloe, nja eta anak-poetoe Habaja,
anak-poetoe Hakos, anak-poetoe Barsi-
lai, noe boga pamadjikan ka hidji anak
Barsilai, [b] oerang Gilad, sarta katĕlah
62 koe ngaran eta. 'Ari eta noe tadi pada
nejangan soerat sadjarahna, tapi teu ka-
panggih, noe matak diitoeng rĕgĕd, ka
63 loewar ti kapanghoeloean. 'Ari saoer
bopati ka darinja, jen oelah dalahar [c]
noe pangsoetji-soetjina, tĕpi ka aja deui
panghoeloe ngadĕg, njĕkĕl [d] Oerim djeung
Toemim teja. *a* Nĕh. 7:61. *b* 2 Sam. 19:31.
*c* 3 Moesa 2:3,10; 4 Moesa 18:9. *d* 2 Moesa 28:30.
64 Sapakoempoelanana djoemlah opat
laksa doewa reboe tiloe ratoes gĕnĕp
65 poeloeh, 'djaba ti badega-badegana awe-
we-lalaki, aja toedjoeh reboe tiloe ratoes
tiloe poeloeh toedjoeh; sarta di mara-
nehanana aja ahli njanji awewe-lalaki,
66 doewa ratoes. 'Ari koedana toedjoeh
ratoes tiloe poeloeh gĕnĕp; bigalna doewa
67 ratoes opat poeloeh lima; 'ontana opat
ratoes tiloe poeloeh lima; kaldena gĕ-
nĕp reboe toedjoeh ratoes doewa poeloeh.
68 Ari sawareh loeloegoe ahli karoehoen,
barang saroemping ka gĕdong Pangeran
di Jĕroesalem, ngabarakti ka gĕdong
Allah bawaning soeka pribadi, baris nga-
dĕgkeun deui eta gĕdong dina oeroetna.
69 'Ngahatoerkeunana sakadar kakoewata-
nana baris piartaeun pagawean, wang
ĕmas gĕnĕp laksa sareboe gĕbleg, sarta
wang perak lima reboe mina, tambah
70 djoebah panghoeloe saratoes siki. 'Tidi-
nja panghoeloe, ahli Lewi djeung djalma
noe reja, kitoe deui ahli njanji, poerah
toenggoe lawang djeung Nĕtinim teja,
pada matoeh di nagara-nagarana; sa-
kabeh oerang Israil maratoeh di naga-
ra-nagarana.

## PASAL 3.

Barang [a] nĕpi ka boelan noe katoedjoeh,
Ari oerang Israil geus matoeh di na-
gara-nagarana, seug djalma-djalma teh
karoempoel ka Jĕroesalem, [b] kawas djal-
2 ma saoerang. 'Tidinja Jesoea poetra Jo-
sadak, reudjeung saderek-saderekna, nja
para panghoeloe, sarta Sĕroebabel poe-
tra Saltiël, reudjeung saderek-saderekna,
pada dangdan, seg ngadjĕlĕgkeun deui
altar Allah Israil, sĕdja ngoerbankeun
koerban doeroekan di loehoerna, [c] sa-
koemaha noe kaoengĕlkeun dina toret
3 Moesa, piwarangan Allah teja. 'Prak pa-
da ngadĕgkeun eta altar dina oeroetna,
tatapi kalawan baloewas hate [d] tina
sabab sakoer bangsa eta tanah-tanah;
toeloej pada ngoerbankeun koerban doe-
roekan dina eta altar bade ka Pangeran,
nja eta koerban doeroekan isoek reu-
4 djeung sore. 'Sarta pada ngalakonan [e]
pesta saoeng bĕbĕtek, noeroetkeun noe
kaoengĕlkeun teja; djeung [ngoerban-
keun] koerban doeroekan oenggal-oeng-
gal poë tĕroes sabilanganana, noeroet-
keun hoekoemna, sabakoe-bakoena dina
5 oenggal-oenggal poë. 'Sanggeusna kitoe
[ngoerbankeun] koerban doeroekan [f] noe
teu pĕtot-pĕtot, kitoe deui koerban pa-
nanggalan, djeung koerban sadajana pes-
ta Pangeran, noe disaroetjikeun, sarta
koerban sadajana noe ngabakti ka Pa-
6 ngeran [g] bawaning soeka. 'Ti sĕmĕt tang-
gal hidji, boelan noe katoedjoeh, nga-
mimitianana ngoerbankeun koerban doe-
roekan ka Pangeran; harita tatjan nji-
jeun pipadĕmeneun kabah Pangeran.
7 'Sarta pada ngaleler oewang ka toekang
batoe djeung ka toekang kai, kitoe deui
[h] kahakanan, inoeman sarta minjak ka
oerang Sidon djeung ka oerang Tiroes,
[i] baris ngadatangkeun kai poetri ti goe-
noeng Libanon ka laoet Jopa, sakoemaha
noe koe Kores, radja Persi teja, diidin-
keun ka darinja. *a* Nĕh. 8:1. *b* Hak. 20:1.
*c* 3 Moesa 6:9. *d* p. 4:4. *e* 3 Moesa 23:34; 4 Moe-
sa 29:12. *f* 1 Bab. 16:40; 2 Bab. 2:4. *g* 5 Moe-
sa 12:6. *h* 1 Radj. 5:9, 11. *i* 2 Bab. 2:16.
8 Ari dina taoen noe kadoewa ti sang-
geus daratang ka gĕdong Allah, ka Jĕ-
roesalem, dina boelan noe kadoewa, seug
Sĕroebabel poetra Saltiël, djeung Jesoea
poetra Josadak, sarta sesa saderek-

saderekna, para panghoeloe djeung ahli-
ahli Lewi, barĕng sakabeh noe geus moe-
lang ti pangdjarahan ka Jĕroesalem, pa-
da ngamimitian; prak ngaradĕgkeun
ahli-ahli Lewi [a] ti sĕmĕt oemoer doewa
poeloeh taoen ka loehoer, sina ngoko-
lotan hal pagawean gĕdong Pangeran.
9 'Toeloej ngadĕg Jesoea sapoetrana djeung
sasaderekna, sarta Kadmiël sapoetrana,
anak-poetoe Joeda, pada satoenggal,
ngokolotan ka noe njarijeun pagawean
gĕdong Allah; kitoe deui anak-poetoe
Henadad sapoetrana djeung sasaderekna,
10 ahli-ahli Lewi. 'Mangsa taroekang njijeun
masang pipadĕmeneun kabah Pangeran,
seug para panghoeloe disina ngaradĕg,
sarta pada nganggo, bari njarĕkĕl ta-
rompet; djeung ahli Lewi, anak-poetoe
Asap, pada make tjetjempres, baris moe-
dji ka Pangeran, [b] noeroetkeun atoeran
11 Dawoed, radja Israil teja. 'Prak patem-
pas-tempas [c] nja moedji djeung nganoe-
hoenkeun ka Pangeran, sabab moerah,
sabab langgĕng nja kaäsihanana ka Is-
rail. Djeung djalma noe reja saroerak,
bĕdas pisan soerakna, eukeur eta moedji
ka Pangeran sapedah geus tĕrap pipa-
12 dĕmeneun gĕdong Pangeran. 'Ari pang-
hoeloe djeung ahli Lewi sarta loeloegoe
ahli karoehoen, noe karolot, [d] anoe ta-
rĕgĕseun ka gĕdong noe ti heula teja,
barang geus tĕrap pipadĕmeneun gĕdong
ijeu di hareupeun panonna, reja noe tja-
reurik, bĕdas pisan sowarana, tatapi reja
deui noe soerak bawaning koe kaboe-
13 ngahan, wani narikkeun sowara; 'djadi
djalma-djalma teu bisaeun ngabinakeun
sora soerak kaboengahan djeung sora
tjeurik djalma-djalma; wantoe djalma-
djalma saroerakna rosa katjida, [e] wani
sowarana kadenge ti kadjaoehan.

*a* 2 Bab. 31:17. *b* 2 Bab. 23:18; 29:27. *c* 2 Bab. 5:13.
*d* Hag. 2:3. *e* Nĕh. 12:43.

## PASAL 4.

Mangsa moesoeh Joeda djeung Binya-
min ngadarenge bedja, jen oerang
pangbojongan teh keur njijeun kabah
2 bade Pangeran, Allah Israil, 'toeloej nga-
dareuheusan ka Sĕroebabel djeung ka
para loeloegoe ahli karoehoen, sarta
pada mihatoer ka arandjeunna kijeu:
Kaoela ka sarampejan hajang ngaban-
toean njijeun, da kaoela ge narejangan
Allah sarampejan, sapĕrti sarampejan
keneh; [a] malah kaoela ngaloerban ka
andjeunna ti watĕs djaman Esar-Hadon,
radja Asoer, noe nginditkeun kaoela sa-
3 daja ka dijeu. 'Diwalon koe Sĕroebabel,
Jesoea djeung para loeloegoe ahli ka-
roehoen oerang Israil salijan ti eta: Mon-
tong teuing maraneh ngabantoe ka ka-
oela njijeun gĕdong pikeun Allah kaoela;
ĕnjana mah kaoela sabatoer-batoer bae
noe pinjijeuneun gĕdong teh pikeun Pa-
ngeran, Allah Israil, [b] sakoemaha noe
koe radja Kores, radja Persi, ditimbal-
4 keun ka kaoela sadaja.'Ari geus kitoe eta
djalma-djalma eusi tanah sok ngeplek-
ngeplekkeun leungeun bangsa Joeda,
5 sarta [c] sok diririsi eukeur njijeun. 'Ma-
lah-malah pada moeroehan ka para pang-
rĕmpagan, tina hal bangsa Joeda, soe-
paja diboeroengkeun karĕpna; kitoe la-
koena sapandjang djoemĕnĕng Kores,
radja Persi, tĕpi ka Darioes, radja Persi,
6 djoemĕnĕng radja. 'Sarta keur mangsa
Ahasweros djoemĕnĕng radja, keur anjar
keneh ngaradjaänana, eta djalma nja-
rijeun hidji soerat pakĕlakan, ngistori-
keun priboemi Joeda djeung Jĕroesalem.

*a* 2 Radj. 17:24, 33; 19:37. *b* p. 1:3. *c* Nĕh. 6:9.

7 Djeung deui [a] keur djaman Artahsasta
pek Bislam, Mitrĕdat, Tabel djeung ba-
toerna salijan ti eta, njoeratan ka Artah-
sasta, radja Persi; ari toelisanana soerat
teh ditoelis aksara Sam, sarta disalin
8 basa Sam. 'Rĕhoem, noe njĕkĕl parentah,
djeung Simsai, mantri toelis, njarijeun
hidji soerat, ngistorikeun Jĕroesalem,
dikirimkeun ka radja Artahsasta, kijeu
9 oenina: 'Saparantos kitoe, Rĕhoem, anoe
njĕkĕl parentah, sarĕng Simsai, mantri
sĕrat, kalajan rentjangna salijan ti eta,
oerang Dina, oerang Aparsatka, oerang
Tarpela, oerang Aparsa, oerang Arkoe,
oerang Baboel, oerang Soesan, oerang
10 Deha sarĕng oerang Elam, 'sarawoeh
bangsa-bangsa salijan ti eta, anoe ke-
nging ngalihkeun Asnapar, noe agoeng
nja moelja teja, dipĕrnahkeun di nagara
Samaria sarĕng dina tanah salijan ti
eta di peuntaseun bangawan, sarta sa-
11 toetoeloejna. 'Kijeu oenina soerat, noe
koe eta dikirimkeun ka andjeunna, ka
radja Artahsasta: Sĕrat ti abdi-abdi
gamparan, djalma peuntaseun bangawan,
12 sarta satoetoeloejna. 'Hatoer oeninga ka

sang radja, jen oerang Jahoedi, anoe pa-
da mijang ti salira gamparan teja, geus
darongkap ka abdi, ka Jĕroesalem; pada
ngadĕgkeun deui eta nagara noe bahaän
nja djahil teja; keur marantoskeun koeta-
koetana sarĕng keur ngomean padĕmen-
13 na. 'Ajeuna hatoer oeninga ka sang ra-
dja, saoepantĕn eta nagara tjijos diadĕg-
keunana, sarĕng koetana dongkap ka
parantosna, eta teh moal daekeun njang-
gakeun [b] oepĕti, beja atanapi tjoeke;
pitĕmaheunana para radja kenging roegi.
14 'Ajeuna, sarehing abdi pada nĕda oeja-
hing karaton, sarĕng teu warĕrat nendjo
kawirangan sang radja, poerwa abdi
ngadjoeroengkeun sarĕng ngoeninga ka
15 sang radja; 'soepaja miwarang nitik-ni-
tik dina sĕrat pangeling-ngeling karoe-
hoen gamparan; tinangtos koe gampa-
ran kapĕndak dina eta sĕrat pangeling-
ngeling, sarĕng bade oeninga, jen eta
nagara estoe nagara bahaän, sok matak
roegi ka radja-radja sarĕng kana kabo-
paten, sarawoeh di djĕrona sok ngaja-
ngajakeun karoesoehan, ti alam baheula
pisan; poerwa eta nagara diroeksak.
16 'Noe mawi abdi pada ngoeninga ka sang
radja, saoepantĕn tjijos eta nagara dia-
dĕgkeunana, sarĕng koeta-koetana dong-
kap ka parantosna, pimargieun gampa-
ran moal pikagoenganeun doeoeman
17 peuntaseun bangawan. - 'Tidinja radja
ngintoenkeun walonan ka Rĕhoeb, noe
njĕkĕl parentah, djeung ka Simsai, man-
tri toelis, sarta ka batoerna salijan ti
eta, noe tjaritjing di Samaria, sarta dina
tanah salijan ti eta di peuntaseun ba-
ngawan: Salamĕt, sarta satoetoeloejna.
18 'Ari soerat, noe koe maraneh dikirim-
keun ka kami teja, geus diwatja tetela
19 pisan di hareupeun kami. 'Tidinja kami
mere parentah, seug naritik-nitik; ĕnja
kapanggih, jen eta nagara ti alam ba-
heula pisan sok moendjoelkeun maneh,
goreng ka para radja, sarta di djĕrona
ĕnja sok ngaja-ngajakeun baha djeung
20 karoesoehan. 'Djeung deui tadina aja
radja karawasa, ngareh ka Jĕroesalem,
sarta pada moerba [c] ka sakoeriling tanah
peuntaseun bangawan, djeung dihatoe-
21 ranan oepĕti, beja djeung tjoeke. 'Ajeuna
maraneh geura mere parentah ngeureun-
keun eta djalma-djalma, soepaja eta na-
gara oelah waka diadĕgkeunana, tĕpi ka
22 aja parentah ti kami. 'Masing aringĕt,
poma maraneh oelah taledor nja nga-
lampahkeun hal kitoe; pinahaoneun ka-
roeksakan dek nambahan deui, matak
23 roegi para radja? 'Geus kitoe, samantas
oenina eta soerat ti radja Artahsasta
diwatja di hareupeun Rĕhoem, djeung
Simsai, mantri toelis, sarta di hareupeun
batoer-batoerna teja, bral eta teh arindit
ka Jĕroesalem sarta gagantjangan, moe-
roe oerang Jahoedi; pek dieureunkeun
24 kalawan paksa djeung kawasa. 'Tidinja
pagawean gĕdong Allah, anoe linggih
di Jĕroesalem teh, eureun; ari eureunna
nĕpi kana kadoewa taoenna Darioes,
radja Persi, djoemĕnĕng radja.

*a* p. 7 : 1; Nĕh. 2 : 1. *b* p. 7 : 24. *c* 1 Radj. 4 : 24.

## PASAL 5.

Ari [a] nabi Hagai djeung nabi Djakaria
poetra Ido pada ngawĕdjang ka oe-
rang Jahoedi, noe aja di Joeda djeung
di Jĕroesalem; ngawĕdjangna teh ka
darinja mawa padjĕnĕngan Allah Israil.
2 'Tidinja [b] Sĕroebabel poetra Saltiël djeung
Jesoea poetra Josadak teja darangdan,
prak mitĕmbĕjan ngadamĕl gĕdong Al-
lah, anoe linggih di Jĕroesalem; sarta
disarĕngan koe para nabi Allah, noe nga-
3 deudeul ka arandjeunna. 'Dina mangsa
eta soemping ka arandjeunna Tatnai, bo-
pati tanah peuntaseun bangawan, djeung
Sĕtar-Bosnai, sarta rentjang-rentjangna;
pok pada mariksa ka arandjeunna kijeu:
Saha noe marentah ka sarampejan nji-
jeun ijeu gĕdong djeung nganggeuskeun
4 ijeu koeta? 'Tidinja kaoela pada mopo-
jankeun ka eta pĕtana noe matak kitoe,
sarta ngaran-ngaran djalma, noe keur
5 njarijeun eta adĕgan. 'Tatapi sotja Allah
arandjeunna neuteup ka para sĕsĕpoeh
oerang Jahoedi, noe matak teu koengsi
koe eta dieureunkeun, ngan pĕrkarana
didongkapkeun ka Darioes, sarta toeloej
6 dibalĕsan soerat hal eta. 'Kijeu oenina
soerat, noe koe Tatnai, bopati tanah
peuntaseun bangawan, djeung Sĕtar-Bos-
nai, sarta rentjang-rentjangna, [c] oerang
Aparsaka, noe aja di peuntaseun banga-
wan teja, dikirimkeun ka radja Darioes.
7 'Panjarijosan noe koe eta dikirimkeun
ka andjeunna, sarta kijeu noe ditoelis
sadjĕroning soerat: Kahondjoek ing
radja Darioes; ngatoerkeun sadaja

8 kawiloedjĕngan! 'Ngoeningakeun ka sang
radja, abdi-abdi mantas ngadjadjah ka
tanah Joeda, ka gĕdong Allah noe lang-
koeng agoeng teja; doepi eta gĕdong
keur didjijeun, noe dipake batoe galĕde,
sarĕng bilik-bilikna digĕbjogan; toer eta
pagawean gĕtol pisan dipigawena, sarĕng
loeloes djadina koe leungeun maraneha-
9 nana. 'Tidinja abdi pada mariksa ka
kokolot-kokolot eta, kijeu tjatoer abdi
ka maranehanana: Saha noe marentah
ka sarampejan njijeun ijeu gĕdong, djeung
10 nganggeuskeun ijeu koeta? 'Samalah
ngaran-ngaranna koe abdi ditanjakeun
ka darinja, sĕdja dioeningakeun ka gam-
paran, dek noeliskeun ngaran sakoer djal-
11 ma, noe djadi loeloegoena. 'Seg eta nja-
ritakeun pĕtana noe mawi kitoe; pada
ngadjawab, kijeu pokna: Kaoela teh abdi
Allah, noe kagoengan langit reudjeung
boemi, sarta kaoela keur njijeun ijeu gĕ-
dong, noe asal diadĕgkeun sababaraha
taoen ka toekang, [d] nja hidji radja Israil
noe agoeng anoe ngadamĕl inja, sarta
12 dongkap ka anggeusna. 'Dĕmi tina sa-
bab karoehoen kaoela njarijeun pibĕn-
doeëun Allah sawarga, noe matak eta
seug koe andjeunna [e] pada diselehkeun
ka panangan Nĕboekadnesar, radja Ba-
boel, bangsa Kasdim teja; toeloej ijeu
gĕdong koe eta diroeksakkeun, sarta
13 djalma-djalma dibarojong ka Baboel. 'Ta-
tapi [f] dina taoen noe kahidji Kores teja
djoemĕnĕng radja Baboel, seug radja Ko-
res maparin timbalan ijeu gĕdong Allah
14 koedoe diadĕgkeun deui. 'Samalah [g] pa-
parabotan gĕdong Allah, anoe sipat ĕmas
djeung sipat perak, noe koe Nĕboekad-
nesar dika-loewarkeun tina kabah di Jĕ-
roesalem, bari seug diasoepkeun ka gĕ-
dong di Baboel, nja eta koe radja Kores
dibidjilkeun ti gĕdong di Baboel, sarta
diselehkeun ka hidji djalma djĕnĕngan
Sesbasar, noe koe andjeunna didjĕnĕng-
15 keun bopati, 'bari ngalahir ka eta kijeu:
Tjokot ijeu paparabotan, geura leum-
pang, anteurkeun eta teh koe maneh ka-
na kabah di Jĕroesalem, sarta gĕdong
Allah koedoe diadĕgkeun deui dina oe-
16 roetna. 'Tidinja eta Sesbasar soemping,
seg ngadamĕl pipadĕmeneun gĕdong Al-
lah, anoe linggih di Jĕroesalem; ti mangsa
harita didjijeunna tĕpi ka ajeuna, tapi
17 tatjan samakta. 'Mana ajeuna, madak
aja manah sang radja, moegi miwarang
nitik-nitik di gĕdong doenya-brana ka-
goengan sang radja di dinja, di Baboel,
jaktos hanteuna radja Kores maparin
timbalan ngadĕgkeun eta gĕdong Allah
di Jĕroesalem; sarĕng pangĕrsakeun sang
radja hal ijeu pĕrkawis moegi didong-
kapkeun ka abdi sadaja, noen.

*a* Hag. 1:1; Djak. 1:1. *b* p. 3:2. *c* p. 4:9. *d* 1 Radj. 6:1. *e* 2 Radj. 24, 25. *f* p. 1:1. *g* p. 1:7, 8.

## PASAL 6.

Tidinja radja Darioes maparin timba-
lan; seug naritik-nitik di djĕro gĕdong
soerat, ĕnggon ngampihan doenya-brana
2 di Baboel. 'Geus kitoe di nagara Ah-
mĕta, di djĕro karaton noe di tanah Ma-
dajin, kapanggih hidji goeloengan, sarta
aja toelisan di djĕrona keur pangingĕt-
3 ngingĕt, nja kijeu: 'Dina taoen noe ka-
hidji Kores djoemĕnĕng radja, [a] eta radja
Kores maparin timbalan kijeu: Moeng-
goeh gĕdong Allah di Jĕroesalem teja,
eta gĕdong koedoe diadĕgkeun deui, keur
piĕnggoneun ngoerbankeun koerban,
sarta padĕmenna koedoe sing koewat;
[b] piloehoereunana eta gĕdong sawidak
asta, kitoe deui pipanggĕrĕteunana sa-
4 widak asta; 'make tiloe lapis batoe
galĕde, djeung salapis kai weuteuh; ari
pibalandjaeunana mangke dika-loewar-
5 keun ti gĕdong radja. 'Djeung deui pa-
parabotan gĕdong Allah, noe sipat ĕmas
sarta sipat perak, noe dika-loewarkeun
koe Nĕboekadnesar tina kabah di Jĕroe-
salem, bari seug ditjandak ka Baboel
teja, koedoe dipoelangkeun, didatang-
keun deui kana kabah di Jĕroesalem, ka
saoeroet-oeroetna, nja koedoe diteundeu-
6 nan deui di gĕdong Allah. 'Ajeuna ma-
neh, [c] Tatnai, bopati peuntaseun banga-
wan, Sĕtar-Bosnai, djeung batoer-batoer
maraneh, sakoer oerang Aparsaka noe
di peuntaseun bangawan! sing djaraoeh
7 ti dinja. 'Ingkeun eta pagawean gĕdong
Allah teh; bopati oerang Jahoedi sarta
djeung kokolot-kokolot oerang Jahoedi
sina pada ngadĕgkeun eta gĕdong Allah
8 dina oeroetna. 'Sarta kami mere paren-
tah hal noe koe maraneh koedoe dilam-
pahkeun ka kokolot-kokolot oerang Ja-
hoedi teh, sangkanna njarijeun eta gĕ-
dong Allah; nja eta koedoe sing gantjang
ka eta djalma-djalma merean pibalan-

djaeunana, njokot tina kagoengan radja,
tĕgĕs tina oepĕti tanah peuntaseun ba-
9 ngawan, soepaja oelah kandĕg. 'Sarta
naon bae noe koe eta koedoe dipake,
kaja anak sapi, domba lalaki djeung
anak domba, pikoerbaneun doeroekan
pikeun ka Allah sawarga, tarigoe, oe-
jah, anggoer djeung minjak, sakoemaha
omong panghoeloe-panghoeloe noe aja
di Jĕroesalem, koedoe diberean ka da-
rinja saban-saban poë, oelah loepoet;
10 'sangkan eta teh ka Allah sawarga nga-
hatoerkeun [d] koerban matak sĕdĕp, sar-
ta [e] mangnĕdakeun radja sapoetra-poe-
11 trana, soepaja pada salamĕt. 'Djeung
deui kami mere parentah, saha-saha djal-
ma ngarobahkeun ijeu timbalan, nja eta
koedoe dipangbĕtotkeun kai ti imahna,
pek ditandjeurkeun, bari seg maneha-
nana dipakoe dina eta, [f] sarta imahna
koedoe didjijeun djarijan tina hal kitoe.
12 'Ari Allah, [g] noe ngalinggihkeun padjĕ-
nĕnganana di dinja, moegi ngaroeboeh-
keun sakabeh radja reudjeung bangsa,
noe njodorkeun leungeun, karĕp ngaro-
bahkeun, dek ngaroeksakkeun eta gĕdong
Allah di Jĕroesalem. Ijeu kami Darioes
noe mere parentah; koedoe sing gan-
tjang dilampahkeun. *a* p. 1 : 1. *b* 1 Radj.
6 : 2. *c* p. 5 : 3, 6. *d* 2 Moesa 29 : 18. *e* 1 Tim. 2 : 1, 2.
*f* Dan. 2 : 5. *g* 1 Radj. 9 : 3.

13 Tidinja Tatnai, bopati peuntaseun ba-
ngawan, Sĕtar-Bosnai, sarta rentjang-
rentjangna teja, reh geus aja piwarangan
ti radja Darioes teh, prak pada milam-
14 pah kitoe, sarta gantjang. 'Toeloej para
kokolot oerang Jahoedi ngadamĕl, sar-
ta loeloes pisan, [a] tina lantaran piwĕ-
djang nabi Hagai djeung Djakaria poetra
Ido teja; nja pada ngadamĕl sarta da-
tang ka anggeusna, noeroetkeun timbalan
Allah Israil, sarta noeroetkeun dawoe-
han Kores, Darioes djeung Artahsasta,
15 radja Persi. 'Ari nganggeuskeunana gĕ-
dong teh ninggang di tanggal tiloe, [b]
boelan Adar; nja eta kagĕnĕp taoenna
16 radja Darioes djoemĕnĕng radja. 'Geus
kitoe oerang Israil, para panghoeloe
djeung ahli-ahli Lewi, sarta oerang pang-
bojongan salijan ti eta, [c] pada njala-
mĕtkeun eta gĕdong Allah kalawan ka-
17 soekaän. 'Sarta ngoerbankeun baris nja-
lamĕtkeun eta gĕdong Allah, sapi sara-
toes sĕle, domba lalaki doewa ratoes
sĕle, djeung anak domba opat ratoes
sĕle, sarta ĕmbe badot pikoerbaneun
dosa [d] tina sabab sabangsa Israil, doewa
wĕlas sĕle, noeroetkeun rejana kaom
18 Israil. 'Sarta ngaradĕgkeun panghoeloe-
panghoeloe sagoendoekan-sagoendoeka-
nana, kitoe deui ahli-ahli Lewi sabagian-
sabagianana, baris hal ngabakti ka Al-
lah, anoe linggih di Jĕroesalem; [e] sa-
koemaha noe kaoengĕlkeun dina kitab
Moesa. *a* p. 5 : 1, 2. *b* Est. 3 : 7. *c* 2 Bab. 7 : 9.
*d* p. 8 : 35. *e* 4 Moesa 3 : 6; 8 : 24.

19 Djeung deui oerang pangbojongan teh
[a] milampah paska dina tanggal opat
20 wĕlas, boelan noe kahidji. 'Karana pang-
hoeloe djeung ahli Lewi [b] geus pada
ngabĕrĕsihan diri, kawas djalma saoe-
rang; geus bĕrĕsih sadajana; pek ma-
reuntjit paska pikeun sakabeh oerang
pangbojongan, djeung pikeun doeloer-
doeloerna, para panghoeloe, sarta pikeun
21 daririna. 'Brak oerang Israil, noe geus
maroelang ti pangbojongan teh, pada
dadaharan, [c] barĕng sakoer noe geus
misahkeun maneh, ingkar tina kana-
djisan bangsa-bangsa eusi tanah, tjam-
poer ka oerang Israil, sĕdja nejangan
22 Pangeran, Allah Israil. 'Djeung pada mi-
lampah pesta roti teu ragian toedjoeh
poë lilana, kalawan kaboengahan; wan-
toe-wantoe maranehanana dibaroengah-
keun koe Pangeran, sarta manah radja
Asoer koe Pangeran diingĕrkeun ka ma-
ranehanana, kĕrsana ngoewatkeun leu-
ngeun maranehanana dina pagawean
gĕdong Allah, nja eta Allah Israil.
*a* 2 Moesa 12. *b* 2 Bab. 30 : 3, 15. *c* 4 Moesa 9 : 14;
Nĕh. 10 : 28.

## PASAL 7.

Sanggeusna sagala pĕrkara noe tadi teja,
[a] keur mangsa Artahsasta, radja Persi,
djoemĕnĕng radja, Esra, poetra Sĕraja,
anoe poetra Asarja, anoe poetra Hilkia,
2 'anoe poetra Saloem, anoe poetra Sadok,
3 anoe poetra Ahitoeb, 'anoe poetra Amar-
ja, anoe poetra Asarja, anoe poetra Mĕ-
4 rajot, 'anoe poetra Sĕrahja, anoe poetra
5 Oesi, anoe poetra Boeki, 'anoe poetra
Abisoea, anoe poetra Pinĕhas, anoe poe-
tra Elasar, anoe poetra Haroen, loe-
6 loegoe panghoeloe teja, 'nja eta Esra
angkat ti Baboel; sarta eta teh djadi
ahli kitab, mahir dina toret Moesa, noe
dipaparinkeun koe Pangeran, Allah

Israil teja; djeung Esra teh koe radja
dileler sapanoehoenna, [b] koe bĕrkah Pa-
7 ngeran Allahna ka andjeunna. 'Sarta
aja deui noe arindit, sawareh oerang
Israil, djeung sawareh para panghoeloe,
ahli Lewi, ahli njanji, poerah toenggoe
lawang djeung [c] Nĕtinim; arinditna ka
Jĕroesalem dina katoedjoeh taoenna Ar-
8 tahsasta teja djoemĕnĕng radja. 'Ari
dongkapna Esra ka Jĕroesalem dina boe-
lan noe kalima, nja eta katoedjoeh ta-
oenna radja Artahsasta djoemĕnĕng.
9 'Karana dina tanggal hidji, boelan noe
mimiti, eta teh bral angkat ti Baboel,
sarta dina tanggal hidji, boelan noe
kalima, dongkapna ka Jĕroesalem, [d] koe
bĕrkah Allahna noe leuwih moerah ka
10 andjeunna. 'Karana Esra teh geus nĕ-
tĕpkeun manahna, sĕdja nejangan toret
Pangeran, sarta dek dilampahkeun;
djeung sĕdja ngawoeroekkeun ka Israil
pikoekoeh reudjeung hoekoem.

*a* p. 4:7; 6:14. *b* Neh. 2:8. *c* p. 2:43. *d* p. 8:18.

11 Sarta kijeu oengĕlna sĕrat, noe di-
bahankeun koe radja Artahsasta [a] ka
panghoeloe Esra, noe djadi ahli kitab,
ngarti kasaoeran timbalan Pangeran
12 djeung pikoekoehna ka Israil: 'Sĕrat
kami Artahsasta, [b] radjaning sakabeh
radja, datĕng panghoeloe Esra, ahli ki-
tab, ngarti toret Allah sawarga sarta
13 antek, djeung satoetoeloejna. 'Ijeu kami
mere parentah, saha-saha noe soeka di
karadjaän kami, kaäsoep bangsa Israil,
djeung panghoeloe-panghoeloena sarta
ahli-ahli Lewi, hajang leumpang ka Jĕ-
roesalem reudjeung maneh, diwidian
14 leumpang. 'Sapedah maneh ti pajoeneun
radja sarta ti [c] noe toedjoeh pangrĕm-
paganana dipiwarang ngadongdon hal
Joeda djeung Jĕroesalem, pĕrkara toret
Allah maneh, noe ditjĕkĕl koe maneh;
15 'sarta soepaja maneh nganteurkeun
ĕmas-perak, noe koe radja djeung pang-
rĕmpaganana bawaning soeka pribadi
dibaktikeun ka Allah Israil, anoe pang-
16 linggihanana aja di Jĕroesalem; 'kitoe
deui sakabeh ĕmas-perak, noe koe maneh
bakal kapanggih di satanah Baboel, reu-
djeung pangabakti, noe koe djalma-
djalma djeung panghoeloe-panghoeloe
bawaning soeka sorangan dibaktikeun ka
gĕdong Allahna, noe aja di Jĕroesalem.
17 'Tina sabab kitoe, eta oewang koe maneh
gantjang beulikeun ka sapi, ka domba
lalaki, ka anak domba, sarta ka pikoer-
baneunana kadaharan djeung pikoer-
baneunana inoeman; toeloej koerban-
keun sakali dina altar gĕdong Allah
18 maraneh, anoe aja di Jĕroesalem. 'Sarta
naon bae noe koe maneh djeung doe-
loer-doeloer maneh dikira pihadeëun di-
lampahkeun koe sesa eta ĕmas-perak,
heg lampahkeun, noeroetkeun pangĕrsa
19 Allah maraneh.' Djeung ari paparabotan,
noe diselehkeun ka maneh baris hal
ngabakti di gĕdong Allah maneh, [d] da-
tangkeun koe maneh sing pĕpĕk ka pa-
20 joeneun Allah Jĕroesalem. 'Sarta [e] naon
deui noe koedoe dipake ka gĕdong Allah
maneh, anoe rasa maneh pĕrloe dibere,
seg bere, njokot ti gĕdong doenya-brana
21 radja. 'Djeung deui ijeu kami radja Ar-
tahsasta mere parentah ka sakabeh
mantri doenya-brana, noe aja di peun-
taseun bangawan, naon bae noe bakal
dipenta ka maraneh koe panghoeloe
Esra, ahli kitab, anoe ngarti toret Allah
sawarga, koedoe sing gantjang dilam-
22 pahkeun; 'perak watĕs saratoes talenta,
tarigoe watĕs saratoes pikoel, anggoer
watĕs saratoes bat, sarta minjak watĕs
saratoes bat; ari oejah mah teu asoep
23 toelis. 'Saniskara noe djadi timbalan
Allah sawarga, koedoe dilampahkeun
sing gĕmĕt pikeun gĕdong Allah sa-
warga; karana pinahaoneun rek aja bĕ-
bĕndoe kana karadjaän radja sarta ka
24 poetra-poetrana? 'Djeung deui kami mere
njaho ka maraneh, moenggoeh sakoer
panghoeloe djeung ahli Lewi, ahli njanji,
poerah toenggoe lawang, Nĕtinim djeung
noe ngawoela dina eta gĕdong Allah,
teu meunang diwadjiban [f] oepĕti, beja
25 atawa tjoeke. 'Ari maneh teh, Esra!
koedoe ngadjĕnĕngkeun hakim djeung
djaksa, noeroetkeun kapintĕran Allah
maneh, anoe aja di diri maneh; nja eta
sina pada ngahoekoeman ka sakabeh
djalma-djalma noe di peuntaseun ba-
ngawan, ka sakabeh noe njaraho toret
Allah maneh; sarta sakoer noe tatjan
njaho, koedoe koe maraneh dibere njaho.
26 'Saha-saha djalma teu ngalampahkeun
toret Allah maneh atawa papakon ra-
dja, koedoe gantjang ditĕrapan hoe-
koeman, boh dipaehan, boh diboewang,

boh dirampas babandaän, atawa di-
berok. *a* Něh. 12 : 26. *b* Jěh. 26 : 7. *c* Est. 1 : 14.
*d* p. 8 : 26. *e* p. 6 : 8, 9. *f* p. 4 : 13.
27 Sagala poedji ka Pangeran, Allah ka-
roehoen oerang, anoe masihkeun noe
kitoe dina manah radja, moenggah kěrsa
ngaloes-ngaloes ka gědong Pangeran di
28 Jěroesalem, 'sarta ka diri kaoela [a] mě-
roehkeun kahemanan di pajoeneun radja
djeung pangrěmpaganana, kitoe deui di
pajoeneun sadajana kapala radja noe
kawasa-kawasa. Noe matak kaoela ngoe-
watkeun maneh koe běrkah Pangeran,
Allah kaoela, ka diri kaoela; seug ka-
oela ngoempoelkeun loeloegoe-loeloegoe
bangsa Israil, soepaja arindit djeung
kaoela. *a* p. 9 : 9.

## PASAL 8.

Nja ijeu loeloegoe ahli karoehoen djeung
sadjarah-sadjarahna, [a] noe arindit
djeung kaoela ti Baboel, keur mangsa
2 radja Artahsasta djoeměněng radja: 'ti
anak-poetoe Piněhas teja Gersom; ti
anak-poetoe Itamar teja Daniël; ti anak-
3 poetoe Dawoed teja Hatoes; 'ti anak-
poetoe Sěkanya; [b] ti anak-poetoe Paros
teja Djakaria; ari noe miloe djeung eta,
asoep sadjarah, saratoes lima poeloeh
4 djalma lalaki. 'Ti [c] anak-poetoe Pahat-
Moab teja Eljoënai anak Sěrahja; ari
noe miloe djeung eta doewa ratoes djal-
5 ma lalaki. 'Ti anak-poetoe Sěkanya teja
anak Jěhasiël; ari noe miloe djeung eta
6 tiloe ratoes djalma lalaki. 'Ti [d] anak-
poetoe Adin teja Ebed anak Jonatan;
ari noe miloe djeung eta lima poeloeh
7 djalma lalaki. 'Ti [e] anak-poetoe Elam
teja Jěsaja anak Atalja; ari noe miloe
djeung eta toedjoeh poeloeh djalma la-
8 laki. 'Ti [f] anak-poetoe Sěpatya teja Sě-
badya anak Mikael; ari noe miloe djeung
9 eta dalapan poeloeh djalma lalaki. 'Ti
[g] anak-poetoe Joab teja Obadya anak
Jěhiël; ari noe miloe djeung eta doewa
10 ratoes dalapan wělas djalma lalaki. 'Ti
anak-poetoe Sělomit teja anak Josipja;
ari noe miloe djeung eta saratoes gěněp
11 poeloeh djalma lalaki. 'Ti [h] anak-poetoe
Bebai teja Djakaria anak Bebai; ari noe
miloe djeung eta dalapan likoer djalma
12 lalaki. 'Ti [i] anak-poetoe Asgad teja Jo-
hanan anak Hakatan; ari noe miloe
djeung eta saratoes sapoeloeh djalma
13 lalaki. 'Ti [j] anak-poetoe Adonikam teja
anoe palandeuri; sarta nja ijeu ngaranna:
Elipelet, Jěhiël djeung Sěmaja; ari noe
miloe djeung eta gěněp poeloeh djalma
14 lalaki. 'Ti [k] anak-poetoe Bigwai teja Oetai
djeung Saboed; ari noe miloe djeung
eta toedjoeh poeloeh djalma lalaki.
*a* p. 7 : 1, 7. *b* p. 2 : 3. *c* p. 2 : 6. *d* p. 2 : 15. *e* p. 2 : 7.
*f* p. 2 : 4. *g* p. 2 : 6. *h* p. 2 : 11. *i* p. 2 : 12. *j* p. 2 : 13.
*k* p. 2 : 14.
15 Toeloej eta teh koe kaoela dikoem-
poelkeun ka waloengan, noe ngotjor ka
Ahawa; seg kaoela pada masanggrahan
di dinja meunang tiloe poë. Ana kaoela
něgěskeun ka djalma noe loba djeung
ka panghoeloe-panghoeloe, wět teu pisan
16 manggih anak Lewi di dinja. 'Geus kitoe
kaoela ngahiras Eliëser, Ariël, Sěmaja,
Elnatan, Jarib, Elnatan, Natan, Djakaria
djeung Měsoelam, noe pada djadi loe-
loegoe; kitoe deui Jojarib djeung Elna-
17 tan, noe djaradi goeroe; 'pada dititah
koe kaoela ka Ido, loeloegoe di ěnggon
[ngaran] Kasipia; sarta biwirna koe ka-
oela diteundeunan omongan, poepoelih-
keuneun ka Ido, ka saderek-saderek eta
djeung ka Nětinim, noe araja dina eta
ěnggon Kasipia, sina ngadatangkeun ka
kaoela djalma-djalma baris ngawoela di
18 gědong Allah oerang. 'Toeloej ngada-
tangkeun ka kaoela, [a] koe běrkah Allah
oerang noe leuwih moerah ka diri ka-
oela, hidji djalma pintěr, kaäsoep anak-
poetoe Mahli, anoe poetra Lewi, anoe
poetra Israil; djeung Serebja, saänak-
anakna djeung sadoeloer-doeloerna, da-
19 lapan wělas; 'kitoe deui Hasabja, noe
direudjeungan koe Jěsaja, noe kaäsoep
anak-poetoe Měrari, doeloer-doeloerna
djeung anak-anak eta, doewa poeloeh;
20 'sarta noe kaäsoep [b] Nětinim, anoe koe
Dawoed djeung para kapala dibakoekeun
koemawoela ka ahli Lewi teja, aja doe-
wa ratoes doewa poeloeh Nětinim; eta
kabeh disarěboet ngaran-ngaranna.
*a* p. 7 : 9. *b* p. 2 : 43.
21 Geus kitoe eukeur di dinja, di sisi tji
Ahawa teja, [a] kaoela ngoewarkeun poe-
wasa, soepaja pada ngarěndahkeun diri
di pajoeneun Allah oerang, sangkan ka
andjeunna něda djalan lěmpěng pikeun
diri kaoela sakabeh, djeung pikeun ba-
roedak, sarta pikeun sakabeh radja-kaja.
22 'Karana kaoela era njoehoenkeun balad

djeung toekang toempak koeda ka radja,
baris noeloeng kaoela sakabeh di djalan
tina hal moesoeh; pedah kaoela geus
pada oendjoekan ka radja, kijeu nja pi-
oendjoek: Panangan Allah simkoering
ngaoeban ka sadajana noe nejangan
andjeunna, matak djamoega; dĕmi ka-
bĕdasanana sarĕng bĕndoena toemĕrap
ka sakabeh noe ninggalkeun andjeunna.
23 'Heug kaoela pada poewasa, sarta nĕda
ka Allah oerang hal anoe kitoe; ari pa-
nĕda kaoela sakabeh koe andjeunna di-
tarima. *a* 2 Bab. 20: 3; Jĕr. 36: 9.
24 Tidinja kaoela misahkeun doewa wĕlas
kapala panghoeloe, nja eta Serebja djeung
Hasabja, sarta direudjeungan sapoeloeh
25 djalma ti lĕbah saderekna.'Toeloej eta teh
koe kaoela dipangnimbangkeun [a] ĕmas-
perak djeung paparabotan, pihatoera-
neun gĕdong Allah oerang, noe diha-
toerkeun koe radja, koe para pangrĕm-
paganana, koe para kapalana sarta koe
sakabeh oerang Israil noe djaronghok.
26 'Ari noe koe kaoela ditimbang diseleh-
keun ka leungeun eta teh, nja eta perak
gĕnĕp ratoes lima poeloeh talenta, djeung
parabot perak saratoes talenta; ari ĕmas,
27 saratoes talenta; 'sarta pinggan ĕmas
doewa poeloeh siki, pihargaeunana sa-
reboe wang ĕmas; djeung parabot tam-
baga gilap nja aloes, doewa siki, moelja
28 sapĕrti ĕmas. 'Pok kaoela mitjatoer ka
darinja: Sampejan teh saroetji bade ka
Pangeran, sarta ijeu paparabotan saroe-
tji; kitoe keneh ijeu ĕmas-perak, panga-
bakti bawaning soeka, bade ka Pange-
29 ran, Allah karoehoen sarampejan. 'Ma-
sing pada prijatna, koedoe ngadjaga eta,
tĕpi ka ditimbang koe sarampejan ha-
reupeun para kapala panghoeloe djeung
ahli Lewi, sarta hareupeun para kapala
ahli karoehoen Israil di Jĕroesalem, [b]
dina pondok-pondok gĕdong Pangeran.
30 'Pek eta ĕmas-perak djeung paparabotan
anoe beunang nimbang teh ditampa
koe para panghoeloe sarta koe ahli-ahli
Lewi, arek didatangkeun ka Jĕroesalem,
ka gĕdong Allah oerang. *a* p. 7: 15.
*b* Nĕh. 10: 37.
31 Djoeng kaoela arindit ti tji Ahawa
dina tanggal doewa wĕlas, boelan noe
mimiti, sĕdja leumpang ka Jĕroesalem;
sarta panangan Allah oerang ngaoeban
ka kaoela sakabeh, diloepoetkeun ti leu-
ngeun moesoeh djeung ti noe masang
32 baja di djalan. 'Ari geus datang ka Jĕ-
roesalem, kaoela pada eureun di dinja
33 [a] meunang tiloe poë. 'Dĕmi dina poë
noe kaopat seg nimbang ĕmas-perak
djeung paparabotan teja di gĕdong Allah
oerang, diselehkeun ka panangan pang-
hoeloe Mĕremot poetra Oeria, noe di-
rentjangan koe Elasar poetra Pinĕhas,
sarta pada direudjeungan koe Josabad
poetra Jesoea djeung Noadya poetra
34 Binoei, doewanana ahli Lewi. 'Dina re-
jana, dina beuratna aja kabeh; waktoe
harita keneh ditoeliskeun sabeurat-sa-
35 beuratna. 'Anoe geus maroelang ti pang-
djarahan, sakoer oerang pangbojongan,
toeloej pada ngahatoerkeun koerban doe-
roekan ka Allah Israil, sapi ngora lalaki
doewa wĕlas siki [b] tina sabab sabangsa
Israil, domba lalaki salapan poeloeh gĕ-
nĕp, anak domba toedjoeh poeloeh toe-
djoeh, ĕmbe badot pikoerbaneun dosa
doewa wĕlas siki, kabeh ge koerban doe-
36 roekan bade ka Pangeran. 'Djeung deui
[c] sagala papakon radja teja disangga-
keun ka sadaja goepĕrnoer radja djeung
ka sadaja bopati tanah peuntaseun ba-
ngawan; toeloej eta pada njamboengan
ka djalma-djalma sarta ka gĕdong Allah.
*a* Nĕh. 2: 11. *b* p. 6: 17. *c* p. 7: 11.

## PASAL 9.

Barang geus tjatjap noe tadi teja, djĕ-
boel para kapala njalampeurkeun ka
kaoela, sarta sasaoeran kijeu: Oerang
Israil noe loba, dalah para panghoeloe
sarĕng ahli-ahli Lewi, [a] hanteu misah
reudjeung bangsa-bangsa sagala tanah;
sok noeroetan kagiroekan lampah eta
bangsa, nja eta oerang Kanaän, oerang
Het, oerang Pares, oerang Jĕboes, oerang
Amon, oerang Moab, oerang Mĕsir djeung
2 oerang Emor. 'Karana [b] sok aja noe njo-
kot anak eta keur pipamadjikaneun so-
rangan atawa keur pipamadjikaneun
anak; djadi binih soetji teh patjampoer
djeung eta bangsa-bangsa sagala tanah;
ari panangan para kapala reudjeung
pangkat-pangkat noe ti heula dina ijeu
3 kasalahan. 'Barang kaoela geus ngadenge
pĕrkara kitoe, [c] seg kaoela njosoëk djoe-
bah djeung haroedoem kaoela, sarta nga-
doedoetan boeoek djeung djanggot ka-
4 oela, bari dijoek ngahĕroek. 'Toeloej

karoempoel ka kaoela [d] sakoer noe adjrih
koe pangandika Allah Israil, tina sabab
eta kasalahan djalma dibojong; ari ka-
oela teja dijoek bae ngahĕroek [e] tĕpi
5 ka waktoe koerban sore. 'Dĕmi keur
waktoe koerban sore kaoela tjĕngkat
tina kasoekĕran kaoela, bari make djoe-
bah djeung haroedoem beunang njosoĕk
teja; toeloej kaoela brĕk tapak-toeoer,
[f] bari nadahkeun leungeun ka Pangeran,
6 Allah kaoela. 'Pok kaoela oendjoekan
kijeu: Noen, Allah koering! koering teh
era sarĕng wirang njĕngkatkeun beu-
ngeut ka andjeun, Allah koering; [g] ka-
rantĕn kadorakaän koering sadaja ra-
rosa, ngaliwatan sirah, sarĕng kasalahan
koering sadaja gĕde, dongkap ka langit.
7 'Ti djaman karoehoen pisan koering teh
pada njandang kasalahan gĕde dongkap
ka dintĕn ijeu; sarĕng tina kadorakaän
koering sadaja noe mawi diri koering-
koering, radja-radja sarawoeh panghoe-
loe-panghoeloe koering, pada diseleh-
keun ka leungeun radja-radja sagala
tanah, njorang pĕdang, njorang didjarah,
njorang dirajahan, sarĕng njorang kae-
raän beungeut, sakoemaha noe boekti
8 dangĕt ajeuna. 'Ari ajeuna sakĕdap aja
sih-koernija ti Pangeran, Allah koering
sadaja, kĕrsa ngantoenkeun ka koering
anoe rahajoe, toer kĕrsa maparin ka
koering sadaja [h] hidji pakoe dina ĕng-
gonna noe soetji, pamandang Allah koe-
ring njaängkeun mata koering sadaja,
sarĕng kĕrsa masihan hoerip meueusan
ka koering sadaja dina kakoemawoelaän
9 koering. 'Karantĕn koering teh [i] pada
koemawoela; nanging keur dina kakoe-
mawoelaän, koering teh hanteu ditilar
koe Allah koering, [j] salĕrĕsna mĕroeh-
keun kahemanan ka koering sadaja di pa-
joeneun para radja Persi, kĕrsa masihan
hoerip ka koering sadaja, pikeun nga-
djĕlĕgkeun gĕdong Allah koering, sarĕng
pikeun ngomean karoeksakanana, sara-
woeh kĕrsa maparin hidji pagĕr tembok
ka koering sadaja di Joeda sarĕng di
10 Jĕroesalem. 'Doepi ajeuna, noen Allah
koering! [k] koemaha koering nja aroen-
djoekan saparantos kitoe? karantĕn koe-
ring geus pada ninggalkeun timbalan
11 andjeun, 'noe koe andjeun ditimbalkeun
koe lantaran abdi-abdi andjeun, para
nabi, nja ngandika kijeu: [l] Ari tanah,
noe koe maraneh rek diasoepan soepaja
dimilik teja, nja tanah kotor, koe koko-
toran sagala bangsa tanah-tanah, koe
sagala kagiroekanana, wani tanah teh
koe eta geus pinoeh koe kanadjisanana
12 ti sisi tĕpi ka sisi deui. 'Mana ajeuna
[m] anak maraneh awewe oelah dibikeun
ka anak eta noe lalaki, sarta anak eta
noe awewe oelah ditjokot keur pipama-
djikaneun anak maraneh lalaki, djeung
oelah nejangan pisalamĕteunana atawa
pidjamoegaeunana, salalanggĕngna; soe-
paja maraneh koewat, sarta pada nga-
hakan kangeunahan eta tanah, djeung
ditoeroenkeun ka anak-intjoe maraneh
13 salalanggĕngna. 'Doepi sanggeusna sa-
niskantĕn noe ngadatangan ka koering
sadaja tina sabab pagawean koering noe
goreng-goreng, sarĕng tina sabab kasa-
lahan koering noe gĕde-gĕde, sarehing
andjeun, noen Allah koering! geus nga-
halangan, mawi dentjeng pisan ti ka-
dorakaän koering sadaja, sarĕng ka koe-
ring sadaja geus maparin karahajoean
14 sakijeu: 'na koering sadaja dek ngaboe-
roengkeun deui kana timbalan andjeun,
dongkap ka babarajaän reudjeung eta
bangsa, noe pada migawe kagiroekan
kitoe? tinangtos andjeun ngabĕndon ka
koering sadaja dongkap ka dibejakkeun
pisan, hamo aja noe kantoen, soema-
15 wonna noe rahajoe. 'Noen Pangeran,
Allah Israil! [n] andjeun teh kalangkoeng
adil; karantĕn koering sadaja geus di-
kantoenkeun, nja pada rahajoe, sakoe-
maha noe boekti dangĕt ajeuna. Soe-
moehoen, koering sadaja njandang ka-
salahan di pajoeneun andjeun; estoe
hanteu aja noe bisa tagĕn di pajoeneun
andjeun tina hal kitoe.

*a* 3 Moesa 20 : 26. *b* 5 Moesa 7 : 3. *c* 2 Radj. 22 : 11. *d* Jĕs. 66 : 5. *e* Dan. 9 : 21. *f* 2 Moesa 9 : 29. *g* Djab. 38 : 5. *h* Jĕs. 22 : 23. *i* Nĕh. 9 : 36. *j* p. 7 : 28. *k* 1 Moesa 44 : 16. *l* 3 Moesa 18 : 24, 25. *m* 5 Moesa 7 : 3. *n* Nĕh. 9 : 33.

## PASAL 10.

Sabot Esra keur nĕnĕda sarta ngakoe,
bari nangis djeung njoeoeh ka hareu-
peun gĕdong Allah, seug oerang Israil
ngagimboeng ka andjeunna, koempoelan
gĕde katjida, aja lalaki, awewe djeung
baroedak; karana djalma-djalma tjareu-
2 rik, rosa pisan tjeurikna. 'Pok Sĕkanya
poetra Jĕhiël, noe kaäsoep anak-poetoe

Elam, mihatoer, kijeu pihatoerna ka
Esra: Koering sadaja kalĕlĕpatan ka
Allah oerang, [a] ngĕnggonkeun awewe
bangsa lijan, kaäsoep bangsa-bangsa eusi
tanah; nanging ajeuna aja keneh pang-
harĕpan pikeun Israil hal ijeu pĕrkawis.
3 'Mana ajeuna oerang ngadamĕl pĕrdjang-
djian ka Allah oerang, ngaloewarkeun
sadajana awewe kitoe katoet beunangna
ngadjoeroekeun, noeroetkeun pangĕrsa
Goesti sarĕng papatah noe aladjrih koe
timbalan Allah oerang, soepaja ngalam-
4 pahkeun noeroetkeun toret. 'Mangga an-
djeun ngadĕg; karana andjeun noe pĕrnah
ngoeroeskeun eta pĕrkawis, sarĕng koe-
ring sadaja sĕdja ngiring; moegi sing tĕgĕr,
5 sarĕng koe andjeun pidamĕl. 'Neut Esra
teh ngadĕg, sarta njoempahan ka para
kapala panghoeloe djeung ahli Lewi,
sarta ka sakabeh oerang Israil, dipoen-
doet sanggoepna milampah noeroetkeun
6 omongan bijeu. Prak pada soempah. 'Ti-
dinja Esra teh indit ti hareupeun gĕ-
dong Allah, sarta lĕbĕt ka pondok Jo-
hanan poetra Eljasib; ari geus lĕbĕt ka
dinja, [b] andjeunna teu ngadahar roti, teu
ngaleueut tjai, bawaning prihatin tina
7 hal kasalahan djalma dibojong teja. 'Geus
kitoe ngalidĕrkeun parentah di Joeda
djeung di Jĕroesalem, ka sakabeh oerang
pangbojongan, koedoe karoempoel ka
8 Jĕroesalem. 'Ari saha-saha noe teu da-
tang sadjĕro tiloe poë, noeroetkeun pa-
rentah para kapala djeung para kokolot,
[c] saradja-kajana bakal diharamkeun,
sarta djinisna bakal diingkarkeun ti pa-
9 koempoelan djalma dibojong. 'Tidinja
sakabeh oerang Joeda djeung Binyamin
karoempoel ka Jĕroesalem sadjĕro tiloe
poë; harita boelan noe kasalapan, tang-
gal doewa poeloeh; ari eta sakabeh
djalma darijoek di aloen-aloen gĕdong
Allah, bari tingkalĕpĕr koe hal pĕrkara
10 eta sarta tina sabab ngidjih. 'Neut pang-
hoeloe Esra ngadĕg, bari seug ngalahir
ka eta djalma-djalma: Maraneh migawe
salah, ngĕnggonkeun awewe bangsa se-
djen, [d] noe matak nambahan kana ka-
11 salahan Israil. 'Mana ajeuna [e] geura pada
ngakoe ka Pangeran, Allah karoehoen
maraneh, djeung lampahkeun pangĕrsa-
keunana; sarta koedoe pada misahkeun
maneh ti sagala bangsa eusi tanah
12 djeung ti awewe bangsa sedjen. 'Nga-
wangsoel sapakoempoelan kabeh, ki-
jeu wangsoelanana, bari bĕdas sowa-
rana: Lĕrĕs sapilahir andjeun ka koe-
13 ring; sĕdja pisan ngalampahkeun. 'Na-
nging djalma teh loba, sarĕng ajeuna
keur oesoem ngidjih, mawi teu kaoer
nangtoeng di loewar; samalah ijeu pada-
mĕlan moal parantos sadintĕn doewa din-
tĕn, karantĕn koering teh reja katjida
14 noe kamasijatan dina ijeu pĕrkawis. 'Moe-
gi kapala-kapala koering sadaja bae sina
ngaradĕg ngawakilan sapakoempoelan;
geus kitoe, saha-saha di nagara-nagara
koering, anoe geus ngĕnggonkeun awewe
bangsa lijan, sina ngadeuheus masing-
masing dina mangsa noe bade ditang-
toskeun, disarĕngan para sĕsĕpoeh hidji-
hidji nagara sarawoeh hakim-hakimna,
doemoegi ka dioendoerkeun ti diri koe-
ring kasangĕtan bĕndoe Allah koering,
15 dongkap ka beresna ijeu pĕrkawis. 'Ngan
Jonatan poetra Asahel djeung Jahsĕja
poetra Tikwa noe ngaradĕg ngoeroes-
keun hal eta; sarta Mĕsoelam djeung
Sabtai, ahli Lewi, noe ngabantoean.
16 'Prak oerang pangbojongan teh pada mi-
lampah kitoe. Ari noe dibakoekeun deui,
nja panghoeloe Esra djeung djalma-
djalma noe djadi loeloegoe ahli karoe-
hoen, noeroetkeun ahli karoehoen-ka-
roehoenna; kabeh ge ditoedjoel ngaran-
ngaranna; toeloej tjaralik dina tanggal
hidji, boelan noe kasapoeloeh, baris ma-
17 riksa eta pĕrkara. 'Ari njatjapkeunana
ngoeroeskeun sakabeh djalma noe ngĕng-
gonkeun awewe bangsa sedjen teh, nja
dina tanggal hidji, boelan noe mimiti.

*a* p. 9:2. *b* 2 Moesa 34:28. *c* 3 Moesa 27:28, 29. *d* p. 9:13, 14. *e* Sil. 28:13.

18 Ari noe kapĕndak di lĕbah [a] anak-
poetoe panghoeloe, noe ngĕnggonkeun
awewe bangsa sedjen, di lĕbah poetra
Jesoea, anoe poetra Josadak, djeung
saderek-saderekna teja, Maäseja, Eliëser,
19 Jarib djeung Gĕdalja. 'Sor [b] eta pada
njodorkeun leungeun, sanggoep ngaloe-
warkeun awewe-awewena; djeung sape-
dah kasalahan, [seg ngoerbankeun] [c]
hidji domba lalaki tina sabab kasala-
20 hanana. 'Ari di lĕbah [d] anak-poetoe
21 Imer teja Hanani djeung Sĕbadya. 'Ari
di lĕbah anak-poetoe Harim teja Ma-
aseja, Elia, Sĕmaja, Jĕhiël djeung Oesia.
22 'Ari di lĕbah anak-poetoe Pashoer teja

Eljoënai, Maäseja, Ismail, Nětanel, Jo-
23 sabad djeung Elasa. 'Ari di lěbah ahli
Lewi aja Josabad, Simi, Kelaja (nja
eta Kělita), Pětahja, Joeda djeung Eli-
24 eser. 'Ari di lěbah ahli njanji aja Eljasib;
ari di lěbah poerah toenggoe lawang
25 aja Saloem, Telem djeung Oeri. 'Ari di
lěbah oerang Israil noe loba: di lěbah
anak-poetoe Paros teja Ramja, Jisia,
Malkia, Miamin, Elasar, Malkia djeung
26 Běnaja. 'Ari di lěbah anak-poetoe Elam
teja Matanya, Djakaria, Jěhiël, Abdi,
27 Jěremot djeung Elia. 'Ari di lěbah anak-
poetoe Satoe aja Eljoënai, Eljasib, Ma-
28 tanya, Jěremot, Sabad djeung Asisa. 'Ari
di lěbah anak-poetoe Bebai teja Joha-
29 nan, Hananya, Sabai djeung Altai. 'Ari
di lěbah anak-poetoe Bani teja Měsoe-
lam, Maloek djeung Adaja, Jasoeb, Saäl
30 djeung Jěramot. 'Ari di lěbah anak-
poetoe Pahat-Moab teja Adna djeung
Kělal, Běnaja, Maäseja, Matanya, Ba-
31 salel, Binoei djeung Měnase. 'Ari di lěbah
anak-poetoe Harim teja Eliëser, Jisia,
32 Malkia, Sěmaja djeung Simon; 'Binya-
33 min, Maloek djeung Sěmarja. 'Di lěbah
anak-poetoe Hasoem teja Matnai, Ma-
tata, Sabad, Elipelet, Jěremai, Měnase
34 djeung Simi. 'Di lěbah anak-poetoe Bani
teja aja deui Maädai, Amram djeung
35 Oeël; 'Běnaja, Bedya djeung Kěloehi;
36 37 'Wanya, Měremot djeung Eljasib; 'Ma-
38 tanya, Matnai djeung Jaäsai; 'Bani,
39 Binoei djeung Simi; 'Selemja, Natan
40 djeung Adaja; 'Maknadbai, Sasai djeung
41 Sarai; 'Asarel, Selemja djeung Sěmarja;
42 43 'Saloem, Amarja djeung Joesoep. 'Di
lěbah anak-poetoe Něbo teja Jěhiël, Ma-
titya, Sabad, Sěbina, Jadai, Joël djeung
44 Běnaja. 'Eta sakabeh geus pada njokot
awewe bangsa sedjen; sarta eta awewe
noe sawareh geus ngadjoeroekeun anak.

*a* 3 Moesa 21:14. *b* 2 Radj. 10:15. *c* 3 Moesa 5:15; 6:6. *d* p. 2.

---

# KITAB NĚHEMJA.

## PASAL 1.

Tjeu tjarijos [a] Něhemja poetra Hakalja.
Ari geus kitoe, dina boelan [b] Kislew,
taoen noe kadoewa-poeloeh, eukeur ka-
oela aja di nagara [c] Soesan, dina ka-
2 raton, 'djěboel aja hidji doeloer kaoela,
nja eta Hanani, djeung sababaraha ba-
toer ti tanah Joeda. Toeloej kaoela ka
eta nanjakeun hal oerang Jahoedi anoe
rahajoe, anoe kari ti pangdjarahan; ki-
3 toe deui hal Jěroesalem. 'Ari salaoerna
ka kaoela: Moenggoehing djalma noe
kari, anoe kari ti pangdjarahan, noe
di ditoe di djěro kabopaten, pada njan-
dang katjilakaän gěde sarta njandang
kahinaän; ari koeta Jěroesalem geus
boekrak-bakrek, sarta lawang-lawangna
4 geus dihoeroean koe seuneu. 'Ari geus
kitoe, barang kaoela geus ngadenge
omongan noe tadi, [d] gek kaoela dijoek
bari tjeurik, sarta prihatin sababaraha
poë lilana; toer kaoela poewasa djeung
něněda ka pajoeneun Allah sawarga.
5 'Ari paněda kaoela kijeu: [e] Noen Pa-
ngeran, Allah sawarga, Allah noe lang-
koeng agoeng sarěng matak sijeun, noe
nětěpkeun pěrdjangdjian sarawoeh ka-
asihan ka sakoer noe njaäh ka an-
djeunna sarěng nětěpkeun timbalanana:
6 'moegi-moegi [f] tjěpil andjeun ngarěgěp-
keun, sarěng sotja andjeun boeka, sang-
kan ngadangoekeun ka paněda diri abdi,
anoe koe abdi dangět ajeuna ditěda ka
pajoeneun andjeun, sijang-wěngi, tina
hal oerang Israil, abdi-abdi andjeun; bari
abdi ngakoekeun dosa-dosa oerang Is-
rail, wireh abdi teh pada gadoeh dosa
ka andjeun; dalah diri abdi sarěng saeusi-
7 imah poen bapa pada gadoeh dosa. 'Abdi
teh pada lěbar pisan nja lampah ka
andjeun, hanteu narětěpkeun timbalan,
pikoekoeh sarěng hoekoem, noe koe an-
djeun ditimbalkeun ka Moesa, abdi

8 andjeun. 'Moegi-moegi ngemoetkeun pa-
ngandika, noe koe andjeun ditimbalkeun
ka Moesa, abdi andjeun, nja pangandika
noe kijeu teja: [g] Lamoen maraneh mi-
gawe salah, maraneh koe kami bakal
dipabalĕntjarkeun, diajakeun di sagala
9 bangsa.'Tatapi samangsa maraneh tobat
ka kami, djeung ngestoekeun timbalan
kami, sarta dilampahkeun, masih ma-
raneh aja noe diboewang ka toengtoeng
langit oge, tangtoe koe kami dikoem-
poelkeun ti dinja, bari toeloej didatang-
keun deui ka ĕnggon, noe koe kami
dipilih baris ngalinggihkeun djĕnĕngan
10 kami di dinja. 'Mapan [h] eta teh abdi-
abdi andjeun, oemat andjeun, anoe ke-
nging andjeun ngaleupaskeun koe ka-
wasa andjeun noe agoeng, sarĕng koe
11 panangan andjeun noe bĕdas. 'Noen
Goesti! moegi-moegi tjĕpil andjeun nga-
rĕgĕpkeun ka panĕda diri abdi, sarĕng
ka panĕda abdi-abdi andjeun, noe soe-
kana sijeun koe padjĕnĕngan andjeun;
kalajan diri abdi moegi diloeloeskeun
dangĕt ajeuna, sarĕng dipaparin kawĕ-
lasan di pajoeneun eta hidji djalma. -
Ari kaoela teh djadi toekang inoeman
radja. *a* Esr. 2 : 2. *b* Djak. 7 : 1. *c* Est. 1 : 2.
*d* Esr. 9 : 3; Dan. 9 : 3. *e* Dan. 9 : 4. *f* 2 Bab. 6 : 40.
*g* 5 Moesa 4 : 27; 28 : 64; 30 : 1. *h* 5 Moesa 9 : 29.

## PASAL 2.

Dĕmi geus kitoe, dina boelan Nisan,
kadoewa-poeloeh taoenna [a] Artah-
sasta teja djoemĕnĕng radja, hidji wak-
toe di pajoeneunana sadija anggoer; pek
anggoer teh koe kaoela didjoengdjoeng-
keun, disanggakeun ka radja. Ari ka-
oela teh salawasna tatjan mĕsoem di
2 pajoeneunana. 'Pok radja mariksa ka
kaoela: Koe naon maneh noe matak
mĕsoem, da maneh teu gĕring? Ijeu teh
geus moal lijan ti nalangsa hate. Seg
3 kaoela sijeun katjida pisan. 'Tidinja ka-
oela oendjoekan ka radja kijeu: [b] Moegi
sang radja salamĕt salalanggĕngna! Koe-
maha beungeut abdi hanteu rek mĕ-
soem? da nagara ĕnggon pakoeboeran
karoehoen abdi tarikolot, sarĕng lawang-
4 lawangna geus lĕboer koe seuneu. 'La-
hiran radja ka kaoela: Tjik, naon pa-
menta maneh? Seg kaoela nĕnĕda ka
5 Allah sawarga. 'Tidinja kaoela oendjoe-
kan ka radja kijeu: Madak sapoek sang
radja, sarĕng madak diri abdi kamanah
koe salira gamparan, moegi abdi dipi-
warang ka tanah Joeda, ka nagara pa-
koeboeran karoehoen abdi, soepaja koe
6 abdi dipidamĕl. 'Lahiran radja ka kaoela
(ari radja istri keur tjalik gedengeunana):
Sabaraha pililaeunana pangleumpangan
maneh, sarta iraha maneh nja pidata-
ngeun deui? Djadi karĕmpagan koe sa-
lira radja miwarang kaoela; sarta ka-
oela ka andjeunna njanggakeun [c] pili-
7 laeunana. 'Oendjoekan deui kaoela ka
radja: Madak sapoek sang radja, moegi
abdi dibahanan sĕrat bade ka para bo-
pati peuntaseun bangawan, soepaja abdi
koe eta didjalankeun, doemoegi ka abdi
8 dongkap ka tanah Joeda; 'kitoe deui
hidji sĕrat bade ka Asap, toekang
ngadjaga taman kagoengan radja, soe-
paja ka abdi merean kai, keur baris
ngahateupan lawang-lawang [d] benteng
noe kalĕbĕt kana gĕdong, sarĕng keur
baris koeta nagara, sarawoeh keur baris
rorompok, noe koe abdi bade dieusian.
Seug koe radja dipaparinkeun ka kaoela,
koe bĕrkah Allah kaoela, [e] noe leuwih
9 moerah ka diri kaoela. 'Geus kitoe ka-
oela datang ka bopati-bopati peuntaseun
bangawan, sarta njelehkeun ka darinja
eta sĕrat ti radja teja. Djeung radja
geus miwarangan sababaraha kapala ba-
lad djeung toekang toempak koeda, di-
10 reudjeungkeun ka kaoela. 'Barang San-
balat, oerang Horon, djeung Tobia, oe-
rang Amon, noe djadi mantri, ngadenge
bedja, seg pada goreng atina, bangĕt
pisan gorengna, sapedah aja hidji ma-
noesa datang, sĕdja nejangan pidjamoe-
gaeun oerang Israil. *a* Esr. 7 : 1. *b* Dan. 2 : 4.
*c* p. 5 : 14; 13 : 6. *d* p. 7 : 2. *e* Esr. 7 : 9.

11 Ari kaoela geus datang ka Jĕroesalem,
12 [a] sarta geus tiloe poë aja di dinja, 'toe-
loej kaoela dangdan ti peuting, sarta
mawa djalma saeutik; djeung kaoela
teu mere njaho ka djalma hidji-hidji
atjan hal [b] anoe koe Allah kaoela di-
paparinkeun dina hate kaoela, noe rek
dipilampah ka Jĕroesalem; sarta teu
mawa sato kadjaba sato noe ditoem-
13 pakan koe kaoela. 'Tidinja kaoela bidjil
ti peuting djalan lawang Lĕbak, nga-
djoegdjoeg ka pĕlĕbah soemoer Naga
djeung ka lawang Djarijan, bari ngilikan
koeta Jĕroesalem, [c] noe boekrak-bakrek,

sarta lawang-lawangna geus lěboer koe
14 seuneu. 'Seg kaoela ladjoe ka lawang
Soemoer djeung ka empang Radja, tapi
taja pigeusaneun ladjoe sato noe ditoem-
15 pakan koe kaoela. 'Tidinja kaoela nan-
djak ti peuting, toeroet waloengan, bari
ngilikan koeta; geus kitoe kaoela balik,
asoep djalan lawang Lěbak; toeloej moe-
16 lang. 'Ari pangkat-pangkat teu aroeni-
ngaeun ka mana kaoela nja leumpang,
sarta naon noe koe kaoela dipilampah;
sabab oerang Jahoedi, para panghoeloe,
para menak, pangkat-pangkat, sarta noe
salijan ti eta, noe milampah pagawean,
tatjan aja noe dibere njaho koe kaoela
17 těpi ka mangsa eta. 'Tidinja kaoela mi-
tjatoer ka darinja kijeu: Sampejan geus
pada těrang dina katjilakaän noe kaso-
rang koe oerang, pěrkara Jěroesalem
djadi tarikolot, sarta lawang-lawangna
geus dihoeroean koe seuneu; hajoe, oe-
rang ngaděgkeun deui koeta Jěroesalem,
oelah toeloej oerang njandang kahinaän!
18 'Sarta kaoela ngabedjakeun ka darinja
hal běrkah Allah kaoela noe leuwih moe-
rah ka diri kaoela; kitoe keneh sadajana
pilahir radja, noe koe andjeunna dilahir-
keun ka kaoela teja. Seg pada ngadja-
wab: Hajoe, oerang dangdan, oerang nga-
děgkeun! Tah, kitoe ngaroewatkeunana
19 leungeunna kana kahadean.'Barang San-
balat, oerang Horon, djeung Tobia, oe-
rang Amon, noe djadi mantri teja, kitoe
deui Gesem, oerang Arab, ngadenge be-
dja, toeloej pada mojok sarta pada njěla
ka kaoela sakabeh; ari aromongna: Naon
ijeu pěrkara, noe dipigawe koe maraneh?
naha maraneh dek baha ka radja?
20 'Didjawab koe kaoela, kijeu omong ka-
oela ka darinja: Allah sawarga, nja eta
tangtoe maparin kaloeloesan ka kaoela
sakabeh; mana kaoela sakabeh, noe dja-
radi abdina, sědja dangdan, dek ngaděg-
keun; sabalikna lěbah maraneh mah teu
boga bagian, atawa hak, atawa pangi-
ngět-ngingět di Jěroesalem. *a* Esr. 8:32.
*b* p. 7:5. *c* p. 1:3.

## PASAL 3.

Tidinja Eljasib, panghoeloe agoeng,
dangdan djeung saderek-saderekna,
para panghoeloe, prak ngadaměl lawang
Domba; pada njoetjikeun inja sakali,
sarta něrapkeun pantona; njoetjikeu-
nana teh sěmět papanggoengan Mea, sě-
2 mět papanggoengan Hananel. 'Ari eta
ditema njarijeun koe oerang Jěriho; di-
tema deui njijeun koe Sakoer, nja eta
3 poetra Imri. 'Ari noe njijeun lawang La-
oek, nja poetra-poetra Sěnaä; pada nga-
hateup inja, sarta něrapkeun pantona,
4 koentjina djeung toelakna. 'Ari eta dite-
ma ngomean koe Měremot, poetra Oeria,
anoe poetra Hakos. Ditema deui ngo-
mean koe Měsoelam, poetra Berekja, anoe
poetra Měsesabel. Ditema deui ngomean
5 koe Sadok poetra Baäna. 'Ditema deui
ngomean koe oerang Těkoa; tapi djalma
noe moelja-moelja di lěbah eta teu ngas-
rahkeun poendoekna kana padamělan
6 Goestina. 'Ari noe ngomean lawang La-
was, nja Jojada poetra Paseah djeung
Měsoelam poetra Běsodya; pada nga-
hateup inja, sarta něrapkeun pantona,
7 koentjina djeung toelakna. 'Ari eta di-
tema ngomean koe Mělatya, oerang Gi-
bon, djeung Jadon, oerang Meronot, oe-
rang Gibon djeung oerang Mispa, sěmět
panglinggihan bopati tanah peuntaseun
8 bangawan. 'Ditema deui ngomean koe
Oesiël poetra Harhaja, toekang kamasan.
Ditema deui ngomean koe Hananya, poe-
tra toekang wawangian. Sot Jěroesalem
9 diingkeun něpi kana koeta kanděl. 'Di-
tema deui ngomean koe Rěpaja poetra
Hoer, kapala saparo wěwěngkon Jěroe-
10 salem. 'Ditema deui ngomean koe Jědaja
poetra Haroemap, paběněran boemina.
Ditema deui ngomean koe Hatoes poetra
11 Hasabnia. 'Aja deui sabagian diomean
koe Malkia poetra Harim djeung Hasoeb
poetra Pahat-Moab, katoet djeung pa-
12 panggoengan Pameuleuman. 'Ditema
deui ngomean koe Saloem poetra Halo-
hes, kapala wěwěngkon Jěroesalem noe
saparo deui, nja eta djeung poetra-poe-
13 trana noe istri. 'Ari noe ngomean lawang
Lěbak, nja Hanoen djeung priboemi
Sanoah; pada ngaděgkeun inja, sarta ně-
rapkeun pantona, koentjina djeung toe-
lakna; toer ngomean koeta sareboe asta,
14 sěmět lawang Djarijan. 'Ari noe ngomean
lawang Djarijan, nja Malkia poetra Re-
kab, kapala wěwěngkon Bet-Hakerem;
nja eta ngaděgkeun inja, sarta něrap-
keun pantona, koentjina djeung toe-
15 lakna. 'Ari noe ngomean lawang Soe-
moer, nja Saloen poetra Kolhose, kapala

wĕwĕngkon Mispa; nja eta ngadĕgkeun
inja, djeung dihateup sakali, sarta nĕrap-
keun pantona, koentjina djeung toelak-
na; toer ngomean koeta di empang Si-
loah, pĕlĕbah taman radja, sĕmĕt tangga,
16 toengtoeroenan ti dajeuh Dawoed. 'Sang-
geus eta noe ngomean Nĕhemja poetra
Asboek, kapala saparo wĕwĕngkon Bet-
Soer, sĕmĕt pabĕnĕran makam Dawoed,
djeung sĕmĕt empang beunang ngada-
17 mĕl, sarta sĕmĕt imah prawira. 'Sang-
geusna eta noe ngomean ahli-ahli Lewi,
Rĕhoem poetra Bani. 'Ari eta ditema
ngomean koe Hasabja, kapala saparo
wĕwĕngkon Kĕhila, njoeloeran wĕwĕng-
18 konna. 'Sanggeus eta noe ngomean sa-
derek-saderekna, Bawai poetra Henadad,
kapala wĕwĕngkon Kĕhila noe saparo
19 deui. 'Ditema koe Eser poetra Jesoea,
kapala Mispa, ngomean deui sabagian,
pabĕnĕran tandjakan goedang pakarang,
20 dina pengkolan. 'Sanggeus eta Baroek
poetra Sabai ngomean deui sabagian,
sarta kĕntjĕng, ti watĕs pengkolan sĕ-
mĕt lawang pakoewon Eljasib, panghoe-
21 loe agoeng. 'Sanggeus eta Mĕremot, poe-
tra Oeria, anoe poetra Hakos, ngomean
deui sabagian, ti watĕs lawang pakoe-
won Eljasib tĕpi ka toengtoeng pakoe-
22 won Eljasib. 'Sanggeus eta noe ngomean
para panghoeloe, oerang tanah lempar.
23 'Sanggeus eta noe ngomean Binyamin
djeung Hasoeb, masing-masing pabĕnĕ-
ran boemina. Sanggeus eta noe ngome-
an Asarja poetra Maäseja, anoe poetra
24 Ananya, gigireun boemina.'Sanggeus eta
Binoei poetra Henadad ngomean deui
sabagian, ti watĕs boemi Asarja sĕmĕt
25 pengkolan, sarta sĕmĕt djoeroe. 'Palal
poetra Oesai ngomean pabĕnĕran peng-
kolan djeung papanggoengan, noe non-
djol ti gĕdong radja noe girang, [a] anoe
pĕlĕbah boeroean pandjara. Sanggeus eta
26 noe ngomean Pĕdaja poetra Paros. '(Ari
[b] Nĕtinim teja ngarĕnggonna di Opel, sĕ-
mĕt pabĕnĕran lawang Tjai, ka tĕbeh
wetan, sarta sĕmĕt papanggoengan noe
27 nondjol teja.) 'Sanggeus eta oerang Tĕ-
koa ngomean deui sabagian, pabĕnĕran
papanggoengan gĕde, noe nondjol teja,
28 sĕmĕt koeta Opel. 'Noe ngomean gira-
ngeun lawang Koeda, nja para panghoe-
loe, masing-masing pabĕnĕran boemina.
29 'Sanggeus eta noe ngomean Sadok poetra
Imer, pabĕnĕran boemina. Sanggeus eta
noe ngomean Sĕmaja poetra Sĕkanya,
30 poerah toenggoe lawang Wetan. 'Sang-
geus eta Hananya poetra Selemja djeung
Hanoen poetra Salap noe kagĕnĕp, ngo-
mean deui sabagian. Sanggeus eta noe
ngomean Mĕsoelam poetra Berekja, pa-
31 bĕnĕran pondokna. 'Sanggeus eta noe
ngomean Malkia, poetra hidji toekang
kamasan, sĕmĕt imah Nĕtinim djeung
imah toekang balantik, pabĕnĕran la-
wang Mipkad, sarta sĕmĕt loteng djoe-
32 roe. 'Dĕmi noe ngomean di antara loteng
djoeroe ka lawang Domba teja nja toe-
kang kamasan djeung toekang balantik.

*a* Jĕr. 32 : 2. *b* Esr. 7 : 7.

## PASAL 4.

Ari geus kitoe, [a] barang Sanbalat nga-
denge bedja, jen kaoela pada ngadĕg-
keun koeta, toeloej panas atina, djeung
ambĕkeun katjida, sarta mojok ka oe-
2 rang Jahoedi. 'Pok ngomong hareupeun
doeloer-doeloerna sarta hareupeun balad
Samaria, kijeu pokna: Njarijeun naon si
Jahoedi noe arapĕs teh? naha rek dia-
ringkeun bae? karah bakal ngaloerban?
naha dek dianggeuskeun sapoë? koetan
dek ngahiroepkeun batoe tina doeroekan,
3 pedah bejak kahoeroe? 'Kabĕnĕran To-
bia, oerang Amon teja, keur ngabanding
ka Sanbalat; pok nembalan: Masih toe-
loes oge ngadĕgkeunana, oepama aja
hidji tjareuh mantjal, tangtoe matak
4 beulah eta koetana sipat batoe teh! 'Ĕh
Allah koering sadaja! moegi-moegi nga-
dangoekeun; karantĕn koering teh pada
dipikatjoewa; sarĕng ngahinakeunana
moegi-moegi dibalikkeun ka dirina; toer
moegi pada diselehkeun, sina djadi raja-
5 heun dina tanah pangdjarahan. 'Moegi
oelah dilipoetan kadorakaänana, sarĕng
dosa-dosana moegi oelah dileungitkeun
ti pajoeneun andjeun; karantĕn pada nji-
jeun pibĕndoeëun andjeun di hareupeun
6 noe keur ngaradĕgkeun. 'Dĕmi kaoela
teja tonggoj bae ngaradĕgkeun koeta;
djeung sakoeta kabeh datang ka rekep
sĕmĕt tĕngah loehoerna; karana djalma-
djalma soekaeun kana gawe.

*a* p. 2 : 19.

7 Ari geus kitoe, barang Sanbalat, djeung
Tobia, sarta oerang Arab, oerang Amon
djeung oerang Asdod, ngadenge bedja,
jen koeta Jĕroesalem beuki madjoe, jen

beulah-beulahna dimimitian dilipoetan,
8 seg pada panas ati liwat saking. 'Toe-
loej sakarait kabeh sapĕkĕt, dek ngada-
tangan, mĕrangan ka Jĕroesalem, sarta
9 dek njijeun kabingoengan ka dinja. 'Ta-
tapi kaoela pada nĕnĕda ka Allah kaoela,
sarta ngadĕgkeun anoe ngadjaga mĕgat
eta beurang-peuting, tina sabab mara-
10 nehanana. 'Tidinja ngomong oerang Joe-
da: Tanaga djalma pananggoeng geus
toena, sarta loba teuing pipitjeunan;
djadi kaoela geus teu kadaroega nga-
11 dĕgkeun koeta teh. 'Sarta omong noe
pada ngamoesoeh ka kaoela sakabeh:
Oelah kanjahoan koe eta, sarta oelah
katendjo, tĕpi ka oerang datang ka tĕ-
ngahna; pek oerang paraehan, djeung
12 pagaweanana oerang eureunkeun. 'Ari
geus kitoe, ana daratang oerang Jahoedi,
noe ngarĕnggonna di maranehanana, seg
ngaromong ka kaoela sakabeh, sapoe-
loeh kali, ti sambarang ĕnggon: Pĕrloe
13 maraneh baralik ka dewek. 'Mana ka-
oela ngadĕgkeun di noe handap-handap,
di ĕnggon sadjĕroeün koeta, di noe hegar-
hegar; nja ngadĕgkeun djalma-djalma
sabangsa-sabangsana, pada make pĕ-
dangna, toembakna djeung gondewana.
14 'Seg kaoela nendjo, bari toeloej tjĕngkat,
sarta marentah ka menak-menak, ka
pangkat-pangkat, djeung ka djalma-djal-
ma salijan ti eta: [a] Poma oelah sarijeun
koe eta djalma-djalma; sing pada ngi-
ngĕtkeun ka Goesti noe langkoeng agoeng
nja pikasijeuneun teja, djeung koedoe pada
mangmĕrangkeun doeloer-doeloer mara-
neh, anak maraneh awewe-lalaki, pama-
djikan maraneh djeung imah maraneh.
15 'Ari geus kitoe, barang moesoeh-moe-
soeh kaoela ngadarenge, jen geus kabe-
djakeun ka kaoela, sarta pakarĕpanana
koe Allah geus digagalkeun, toeloej ka-
oela sakabeh baralik deui kana koeta,
16 masing-masing ka pagaweanana. 'Ari
geus kitoe, ti poëan harita [b] baroedak
kaoela saparona milampah pagawean,
ari noe saparo deui mah njarĕkĕl toem-
bak, kĕpĕng, gondewa djeung badjoe
kĕre; sarta para kapala aja di toeka-
17 ngeun sabangsa Joeda kabeh. 'Anoe nja-
rijeun koeta, noe ngakoetan babawaän
djeung noe ngamomotkeun, leungeunna
noe sabeulah milampah pagawean, ari
noe sabeulah deui mah njĕkĕl pakarang.
18 'Sarta noe njarijeun hidji-hidji pada njo-
reu pĕdangna dina tjangkeng eukeur
digawe. Djeung aja hidji poerah nijoep
19 tarompet ngabanding ka kaoela. 'Sarta
kaoela ngomong ka menak-menak, ka
pangkat-pangkat, djeung ka djalma-djal-
ma salijan ti eta: Ijeu pagawean teh
pohara nja lĕga, sarta oerang pabarĕn-
tjaj dina koeta, padjaoeh djeung batoer-
20 batoer; 'mana-mana ĕnggon maraneh
ngadenge sora tarompet, nja ka dinja
koedoe karoempoel ka kaoela; [c] Allah
oerang tangtoe mangmĕrangkeun diri
21 oerang. 'Tah, kitoe kaoela djeung ba-
toer-batoer nja marilampahkeun paga-
wean teh; ari noe saparona njarĕkĕl
toembak, ti balebat padjar tĕpi ka bidjil
22 bentang-bentang. 'Djeung deui dina wak-
toe harita kaoela marentah ka djalma-
djalma: Hidji-hidji djalma djeung boe-
dakna koedoe mareuting di djĕro Jĕ-
roesalem, soepaja eta ka oerang nga-
djaga ti peuting, ari ti beurang mah
23 baranggawe. 'Dĕmi diri kaoela, [d] doe-
loer-doeloer, baroedak djeung djalma noe
ngadjaga, noe djadi pangiring kaoela,
eta kaoela sakabeh taja noe tjoetjoel-
tjoetjoel papakean; hidji-hidji djalma ka
tjai ge mawa pakarangna. *a* 5 Moesa 20:3.
*b* p. 5:16. *c* 5 Moesa 1:30. *d* p. 5:10.

## PASAL 5.

Ari geus kitoe, hidji waktoe djalma-
djalma djeung pamadjikan-pamadji-
kanana sasambat, rosa pisan, ngadoe-
doeh doeloer-doeloerna, sasama Jahoedi.
2 'Aja noe ngaromong kijeu: Anak koering
awewe-lalaki reja pisan; mana koering
hajang meunang gandoem, pikeun tĕda-
3 eun, soepaja koering hariroep. 'Aja deui
noe ngaromong: Koering geus ngaga-
dekeun lahan, kĕbon anggoer sarĕng
imah koering; mana koering hajang meu-
nang gandoem, tamba langlajeuseun.
4 'Aja deui noe ngaromong: Koering geus
namboet doewit pikeun oepĕti radja,
nandonkeun lahan koering sarĕng kĕ-
5 bon anggoer. 'Dĕmi ajeuna, daging koe-
ring sapĕrtos daging doeloer, anak koe-
ring sapĕrtos anak eta; nanging, salĕ-
rĕsna, anak koering awewe-lalaki koe
koering disina koemawoela, didjadikeun
boedak; estoe anak koering awewe geus
aja noe dikoemawoelakeun; sarĕng

leungeun koering geus taja pangawasa;
karana lahan koering sarĕng kĕbon ang-
6 goer geus ka deungeun-deungeun. 'Ba-
rang kaoela geus ngadenge sasambatna
sarta omongan noe kitoe, seg kaoela
7 panas liwat saking. 'Tidinja kaoela gilig
sadjĕro hate kaoela; seug kaoela ma-
doean ka menak-menak sarta ka pang-
kat-pangkat; ari omong kaoela ka da-
rinja: [a] Sampejan sok mihoetangkeun
doeloer pada doeloer, ngarah boengah.
Geus kitoe kaoela njijeun pakoempoelan
8 gĕde, ngalawan eta. 'Pok kaoela mitja-
toer ka darinja: Kaoela djeung batoer-
batoer geus narĕboes doeloer-doeloer
oerang, sasama Jahoedi, noe didjoewal
ka oerang kapir, sakadar kakoewatan
kaoela sadaja; sabalikna sarampejan
mah karah dek ngadjoewal doeloer-doe-
loer sampejan, toer didjoewalna teh nja
ka diri oerang? Ari eta teh rarepeh,
9 hanteu manggih pidjawabeun. 'Mitjatoer
deui kaoela: Hanteu hade eta pĕrkara,
noe dilampahkeun koe sarampejan teh;
bĕnĕrna mah sampejan loemampah teh
kalawan sijeun koe Allah oerang, tina
ngahinakeunana oerang kapir, moesoeh
10 oerang. 'Dalah diri kaoela, doeloer-doe-
loer djeung baroedak kaoela geus pada
mihoetangkeun oewang djeung gandoem
ka darinja. Geura oerang kadjeunkeun
11 bae eta pihoetangkeun teh! 'Atoeh geura
poelangkeun ka darinja, poë ijeu keneh,
lahanna, kĕbonna anggoer, kĕbonna dje-
toen djeung imahna, kitoe deui pĕrra-
toesan oewang, gandoem, anggoer djeung
minjak, beunang sarampejan mihoetang-
12 keun ka darinja. 'Ngadjawab sadajana:
Tangtoe dipoelangkeun, sarĕng moal
menta deui ka darinja; sakoemaha pi-
lahir andjeun, nja kitoe koering sĕdja
milampah. Toeloej kaoela njĕloekan para
panghoeloe; [b] seg sadajana disina sa-
roempah, jen estoe bakal milampah sa-
13 pĕrti omongan tadi. 'Samalah kaoela
ngirabkeun kandoengan kaoela, bari
ngomong: Moegi-moegi oenggal-oenggal
djalma, noe teu nĕtĕpkeun omongan tadi,
koe Allah dikirabkeun tjara kijeu ti
imahna djeung ti patjarianana; moegi
dikirabkeun tjara kijeu, masing ko-
song! Ngadjawab sapakoempoelan ka-
beh: Amin; djeung pada moedji ka Pa-
ngeran. Prak djalma-djalma pada mi-
14 lampah sapĕrti omongan tadi. 'Djeung
deui ti poëan kaoela dikĕrsakeun djadi
bopatina, njĕkĕl tanah Joeda, [c] nja ti
kadoewa-poeloeh taoenna tĕpi ka kati-
loe-poeloeh doewa taoenna Artahsasta
teja djoemĕnĕng radja, lilana doewa
wĕlas taoen, kaoela sadoeloer-doeloer
15 teu ngadahar kadaharan bopati. 'Ari
bopati-bopati noe ka toekang-toekang,
anoe saheulaeun kaoela, pada ngabeu-
ratkeun ka djalma-djalma, moendoetan
kadaharan djeung anggoer ka darinja,
djaba oewang perak opat poeloeh sekel;
samalah boedak-boedakna pada maren-
tahan ka djalma-djalma; dĕmi kaoela
mah teu milampah kitoe, bawaning si-
16 jeun noe Allah. 'Djeung deui dina pa-
gawean koeta teja kaoela miloe ngo-
mean, sarta kaoela sadoeloer-doeloer
teu mareuli lahan; djeung [d] sakabeh
boedak kaoela ngoempoel di dinja dina
17 pagawean. 'Malah-malah oerang Jahoedi
djeung pangkat-pangkat saratoes lima
poeloeh djalma noe sok ngarijoeng medja
kaoela, kadjaba noe daratang ka kaoela
ti lĕbah bangsa-bangsa noe sakoeriling
18 oerang. 'Ari [e] noe disadijakeun oenggal-
oenggal poë, hidji sapi djeung gĕnĕp
domba paloek; kitoe deui disadijakeun
manoek-manoek pikeun kaoela, sarta
heuleut sapoeloeh poë saroepaning ang-
goer, loba pisan; kilang kitoe kaoela
teu menta kadaharan bopati, sabab djal-
19 ma-djalma teh bareurat koe gawe.' Noen,
Allah koering! [f] moegi-moegi emoet ka
koering, matak djadi kangeunahan; nja
emoet kana saniskantĕn noe koe koering
dilampahkeun ka djalma-djalma teja.

*a* 2 Moesa 22:25; 5 Moesa 15: 7, 8. *b* Esr. 10:5.
*c* p. 2:1. *d* p. 4:16. *e* 1 Radj. 4:22. *f* p. 13:14, 22.

## PASAL 6.

Ari geus kitoe, [a] barang geus kabedja-
keun ka Sanbalat, Tobia djeung Ge-
sem, oerang Arab teja, sarta ka moesoeh
kaoela salijan ti eta, jen kaoela anggeus
ngadĕgkeun koeta, sarta beulahna hidji
ge geus taja noe kari, (halta tĕpi ka
waktoe eta panto-panto koe kaoela ta-
tjan ditĕrapkeun dina lawang-lawangna,)
2 'tidinja Sanbalat djeung Gesem teh nita-
han ka kaoela, mopojan kijeu: Mangga
oerang patĕpang djeung kaoela di pade-
saän, di lĕbak Ono. Tatapi pakarĕpanana

3 dek njilakakeun ka kaoela. 'Toeloej ka-
oela kitoe deui nitahan djalma ka da-
rinja, mopojan kijeu: Kaoela keur njijeun
pagawean gĕde, noe matak teu bisa nĕ-
monan; keur naon pagawean rek eureun,
ari koe kaoela ditoenda, bari seg nĕ-
4 monan ka sarampejan? 'Heug eta nita-
han deui ka kaoela, pĕtana satadi, datang
ka opat kali; ari koe kaoela dibalĕsan
5 omong nja tjara tadi. 'Tidinja Sanbalat
nitahan pandakawanana ka kaoela, pĕ-
tana satadi keneh, kalima kalina, sarta
pandakawan teh leungeunna mawa soe-
6 rat moeka. 'Oenina eta soerat kijĕu: Di
sagala bangsa kaoetarakeun, sarta Gas-
moe noe bebedja, [b] andjeun djeung oe-
rang Jahoedi aja pakarĕpan rek baha;
kitoe noe matak andjeun ngadamĕl koeta
teh; sarta andjeun noe pidjadieun radja-
7 na, tjĕk eta bedja. 'Malah andjeun padjar
ngadĕgkeun nabi-nabi, baris ngoewar-
keun hal andjeun di Jĕroesalem, kijeu
pokna: Aja radja djoemĕnĕng di Joeda.
Dĕmi ajeuna geus tangtoe kawartakeun
ka radja saoenina eta bedja; mana ajeuna,
mangga, oerang rĕrĕmpagan djeung ka-
8 oela. 'Seug kaoela nitahan ka dinja, mo-
pojan kijeu: Taja pisan boektina eta
pĕrkara, noe dipisaoer koe sampejan;
geus poegoeh ti manah sampejan bae,
9 beunang njipta. 'Karana eta sakabeh
djalma karĕpna njingsijeunan ka kaoela
sadaja; ari pikirna: Tangtoe ngareplek
leungeunna kana pagawean teh, moal
toeloes dipigawena. Doepi ajeuna, moegi
koewatkeun leungeun koering!

*a* p. 4:1, 3, 7. *b* p. 2:19.

10 Hidji waktoe kaoela tjalik ka boemi
Sĕmaja, poetra Dĕlaja, anoe poetra Mĕhe-
tabel; ari eta teh geus noetoep maneh;
seg eta ngomong kijeu: Mangga, oerang
patĕpang ka gĕdong Allah, lĕbĕt ka djĕro
kabah, oerang peundeutkeun panto ka-
bah; karana moesoeh ĕngke daratang,
sĕdja maehan ka andjeun; tangtoe ti
peuting pidatangeunana, sĕdja maehan
11 ka andjeun. 'Dĕmi djawab kaoela: Naha
djalma pantar kaoela pingalejoseun?
djeung saha, pantar kaoela, [a] asoep ka
kabah, toeloej hiroep? kaoela mah moal
12 asoep. 'Ana ditĕgĕskeun koe kaoela, geu-
ning manehanana lain dipiwarang koe
Allah; saĕnjana pangomongkeunana eta
piwĕdjang teh nijat goreng ka kaoela,
[b] sarta diboeroehan koe Tobia djeung San-
13 balat. 'Anoe matak manehanana diboe-
roehan, noe dipalar kaoela sijeun, sarta
milampah kitoe, djeung migawe dosa;
djadi maranehanana aja pigeusaneun
ngangaranan, noe dipambrih hajang nga-
14 hinakeun ka kaoela. 'Noen, Allah koe-
ring! moegi-moegi emoet ka Tobia sa-
rĕng ka Sanbalat, noemoetkeun eta
pagaweanana; kitoe keneh ka Noadya,
nabi awewe, sarĕng ka nabi-nabi salijan
ti eta, noe sok pada njingsijeunan ka koe-
ring teja.

*a* 4 Moesa 18:7. *b* Esr. 4:5.

15 Ari koeta teh datang ka samakta dina
tanggal salawe, boelan Eloel, di djĕro lima
16 poeloeh doewa poĕ. 'Dĕmi geus kitoe, ba-
rang sakabeh moesoeh kaoela geus nga-
darenge bedja, heug sakabeh bangsa noe
sakoeriling kaoela pada sarijeuneun, sarta
rarasaänana dirina toeroen katjida; ka-
rana pada ngahartieun, jen ti Allah ka-
oela pangdatang ka anggeus eta paga-
17 wean. 'Djeung deui dina mangsa eta
menak-menak Joeda reja pisan njijeun
soerat, didatangkeun ka Tobia, sarta
ti Tobia daratang soerat ka maraneha-
18 nana. 'Karana loba pisan oerang Joeda
noe geus bidjil soempah ka Tobia; wan-
toe Tobia teh pĕrnah minantoe ka Sĕ-
kanya anak Arah; sarta Johanan, anak
Tobia, boga pamadjikan ka anak Mĕsoe-
19 lam, anoe anak Berekja. 'Malah-malah
sok aja noe njaritakeun kahadean Tobia
di hareupeun kaoela, sarta omongan ka-
oela dibawa ka loewar ka inja. Djeung
Tobia sok ngirim soerat, karĕpna njing-
sijeunan kaoela.

## PASAL 7.

Ari geus kitoe, barang geus anggeus
njijeun koeta teh, [a] seg kaoela nĕ-
rapkeun panto-pantona, sarta poerah
toenggoe lawang, ahli njanji djeung
ahli Lewi, pada dibakoekeun toenggoe.
2 'Djeung kaoela marentah [b] ka Hanani,
doeloer kaoela, sarta ka Hananya, [c] ka-
pala benteng, koedoe njarangking Jĕ-
roesalem; karana Hananya teh djalma
satoehoe, toer sijeun koe Allah, ngoeng-
3 koelan noe reja. 'Ari parentah kaoela
ka doewaän teh: Lawang Jĕroesalem
oelah diboeka ari tatjan panas panon-
poĕ; sarta keur eta araja keneh, koedoe
dipeundeutkeun pantona, bari toelakan

sakali; seg koedoe ngajakeun noe nga-
djaga, nja priboemi Jĕroesalem, masing-
masing dina djagaänana, nja eta hidji-
4 hidji djalma paběněran imahna. 'Ari
nagara teh lĕga ngentja-ngatoehoe djeung
gĕde, dĕmi djalmana noe ngeusian ngan
saeutik, sarta tatjan loba njijeun imah.
5 'Tidinja kaoela [d] koe Allah kaoela di-
paparin dina hate ngoempoelkeun me-
nak-menak, pangkat-pangkat, djeung
djalma noe loba, dek diatoer sadjarahna.
Toeloej manggih soerat sadjarah djalma
noe arindit barangmimiti; sadjĕrona
6 manggih toelisan [e] kijeu: 'Nja ijeu oe-
rang kabopaten, noe arindit ti pang-
djarahan djalma dibojong, noe bareto
dibojong koe Nĕboekadnesar, radja Ba-
boel teja, ari ajeuna maroelang ka Jĕ-
roesalem djeung ka Joeda, moeroe sa-
7 nagara-sanagarana; 'daratangna ngiring
Sĕroebabel, Jesoea, Nĕhemja, Asarja,
Raämja, Nahamani, Mordĕkai, Bilsan,
Misperet, Bigwai, Nĕhoem djeung Baäna.
Ari bilangan djalma-djalma, bangsa Is-
8 rail, kijeu: 'anak-poetoe Paros doewa
reboe saratoes toedjoeh poeloeh doewa.
9 'Anak-poetoe Sĕpatya tiloe ratoes toe-
10 djoeh poeloeh doewa. 'Anak-poetoe Arah
11 gĕnĕp ratoes lima poeloeh doewa. 'Anak-
poetoe Pahat-Moab, kaäsoep anak-poetoe
Jesoea djeung Joab, doewa reboe da-
12 lapan ratoes dalapan wĕlas.'Anak-poetoe
Elam sareboe doewa ratoes lima poe-
13 loeh opat. 'Anak-poetoe Satoe dalapan
14 ratoes opat poeloeh lima. 'Anak-poetoe
15 Sakai toedjoeh ratoes sawidak. 'Anak-
poetoe Binoei gĕnĕp ratoes opat poeloeh
16 dalapan. 'Anak-poetoe Bebai gĕnĕp ra-
17 toes dalapan likoer. 'Anak-poetoe Asgad
doewa reboe tiloe ratoes doewa likoer.
18 'Anak-poetoe Adonikam gĕnĕp ratoes
19 gĕnĕp poeloeh toedjoeh. 'Anak-poetoe
Bigwai doewa reboe gĕnĕp poeloeh toe-
20 djoeh. 'Anak-poetoe Adin gĕnĕp ratoes
21 lima poeloeh lima. 'Anak-poetoe Ater,
bangsa Hiskia, salapan poeloeh dalapan.
22 'Anak-poetoe Hasoem tiloe ratoes da-
23 lapan likoer. 'Anak-poetoe Besai tiloe
24 ratoes opat likoer. 'Anak-poetoe Harip
25 saratoes doewa wĕlas. 'Anak-poetoe Gi-
26 bon salapan poeloeh lima. 'Oerang Bet-
Lehem djeung Nĕtopa saratoes dalapan
27 poeloeh dalapan. 'Oerang Anatot sara-
28 toes dalapan likoer.'Oerang Bet-Asmawet
29 opat poeloeh doewa. 'Oerang Kirjat-
Jarim, Kĕpira djeung Berot, toedjoeh
30 ratoes opat poeloeh tiloe. 'Oerang Ra-
mah djeung Geba gĕnĕp ratoes salikoer.
31 'Oerang Mikmas saratoes doewa likoer.
32 'Oerang Bet-El djeung Ai saratoes tiloe
33 likoer. 'Oerang Nĕbo noe hidji deui
34 lima poeloeh doewa. 'Anak-poetoe Elam
noe hidji deui, sareboe doewa ratoes
35 lima poeloeh opat. 'Anak-poetoe Harim
36 tiloe ratoes doewa poeloeh.'Anak-poetoe
Jĕriho tiloe ratoes opat poeloeh lima.
37 'Anak-poetoe Lod, Hadid djeung Ono,
38 toedjoeh ratoes salikoer. 'Anak-poetoe
Sĕnaä tiloe reboe salapan ratoes tiloe
poeloeh. *a* p. 6:1. *b* p. 1:2. *c* p. 2:8. *d* p. 2:12.
*e* Esr. 2:1.

39 [a] Panghoeloe: anak-poetoe Jĕdaja,
bangsa Jesoea, salapan ratoes toedjoeh
40 poeloeh tiloe. 'Anak-poetoe Imer sareboe
41 lima poeloeh doewa. 'Anak-poetoe Pas-
hoer sareboe doewa ratoes opat poeloeh
42 toedjoeh. 'Anak-poetoe Harim sareboe
toedjoeh wĕlas. *a* Esr. 2:36.

43 [a] Ahli Lewi: anak-poetoe Jesoea djeung
Kadmiël, kaäsoep anak-poetoe Hodawa,
44 toedjoeh poeloeh opat.'Ahli njanji: anak-
poetoe Asap saratoes opat poeloeh da-
45 lapan. 'Poerah toenggoe lawang: anak-
poetoe Saloem, anak-poetoe Ater, anak-
poetoe Talmon, anak-poetoe Akoeb,
anak-poetoe Hatita, anak-poetoe Sobai,
saratoes tiloe poeloeh dalapan. *a* Esr. 2:40.

46 [a] Nĕtinim: anak-poetoe Siha, anak-
poetoe Hasoepa, anak-poetoe Tabaot;
47 'anak-poetoe Keros, anak-poetoe Sia,
48 anak-poetoe Padon; 'anak-poetoe Lĕ-
bana, anak-poetoe Hagaba, anak-poetoe
49 Salmai; 'anak-poetoe Hanan, anak-poe-
50 toe Gidel, anak-poetoe Gahar; 'anak-
poetoe Raja, anak-poetoe Rĕsin, anak-
51 poetoe Nĕkoda; 'anak-poetoe Gasam,
anak-poetoe Oesa, anak-poetoe Paseah;
52 'anak-poetoe Besai, anak-poetoe Mĕhoe-
53 nim, anak-poetoe Nĕpoesim; 'anak-poe-
toe Bakboek, anak-poetoe Hakoepa,
54 anak-poetoe Harhoer; 'anak-poetoe Bas-
lit, anak-poetoe Mĕhida, anak-poetoe
55 Harsa; 'anak-poetoe Barkos, anak-poe-
56 toe Sisĕra, anak-poetoe Tamah; 'anak-
poetoe Nĕsiah, anak-poetoe Hatipa.
57 'Anak-poetoe abdi-abdi Soeleman: anak-
poetoe Sotai, anak-poetoe Soperet, anak-
58 poetoe Pĕrida; 'anak-poetoe Jaäla, anak-

59 poetoe Darkon, anak-poetoe Gidel; 'anak-
poetoe Sĕpatya, anak-poetoe Hatil, anak-
poetoe Pokeret-Hasĕbaim, anak-poetoe
60 Amon. 'Djoemlah Nĕtinim djeung anak-
poetoe abdi Soeleman teh tiloe ratoes
salapan poeloeh doewa. *a* Esr. 2 : 43.
61 Sarta [a] ijeu noe arindit ti Tel-Melah,
Tel-Harsa, Kĕroeb, Adon djeung Imer,
tapi teu barisaeun netelakeun ahli karoe-
hoenna djeung toeroenanana, jen estoe
62 dirina oerang Israil: 'anak-poetoe Dĕlaja,
anak-poetoe Tobia, anak-poetoe Nĕkoda,
63 gĕnĕp ratoes opat poeloeh doewa. 'Sarta
noe kaäsoep panghoeloe, nja eta anak-
poetoe Habaja, anak-poetoe Hakos, anak-
poetoe Barsilai, noe boga pamadjikan ka
hidji anak Barsilai, oerang Gilad, sarta
64 katĕlah koe ngaran eta. 'Ari eta noe tadi
pada nejangan soerat sadjarahna, tapi
teu kapanggih, noe matak diitoeng rĕgĕd,
65 ka loewar ti kapanghoeloean. 'Ari saoer
bopati ka darinja, jen oelah dalahar noe
pangsoetji-soetjina, tĕpi ka aja deui pang-
hoeloe ngadĕg, njĕkĕl Oerim djeung Toe-
mim teja. *a* Esr. 2 : 59.
66 [a] Sapakoempoelanana djoemlah opat
laksa doewa reboe tiloe ratoes gĕnĕp
67 poeloeh, 'djaba ti badega-badegana awe-
we-lalaki, aja toedjoeh reboe tiloe ratoes
tiloe poeloeh toedjoeh; sarta di marane-
hanana aja ahli njanji awewe-lalaki,
68 doewa ratoes opat poeloeh lima. 'Ari koe-
dana toedjoeh ratoes tiloe poeloeh gĕnĕp;
bigalna doewa ratoes opat poeloeh lima;
69 'ontana opat ratoes tiloe poeloeh lima;
kaldena gĕnĕp reboe toedjoeh ratoes
doewa poeloeh. *a* Esr. 2 : 64.
70 [a] Ari sawareh loeloegoe ahli karoe-
hoen ngahatoerkeun kana pagawean. Ari
[b] bopati ngahatoerkeun baris piartaeun,
wang ĕmas sareboe gĕbleg, pangepret
lima poeloeh siki djeung djoebah pang-
71 hoeloe lima ratoes tiloe poeloeh siki. 'Ari
sawareh loeloegoe ahli karoehoen nga-
hatoerkeun baris piartaeun pagawean,
wang ĕmas doewa laksa gĕbleg, sarta
wang perak doewa reboe doewa ratoes
72 mina. 'Ari noe dihatoerkeun koe djalma-
djalma salijan ti eta, wang ĕmas doewa
laksa gĕbleg, sarta wang perak doewa
reboe mina, tambah djoebah panghoeloe
73 gĕnĕp poeloeh toedjoeh. 'Tidinja pang-
hoeloe, ahli Lewi, poerah toenggoe la-
wang djeung ahli njanji, kitoe deui djalma
noe reja sarta Nĕtinim teja, nja eta
sakabeh oerang Israil, pada matoeh di
nagara-nagarana. *a* Esr. 2 : 68. *b* p. 8 : 10.

## PASAL 8.

Barang [a] nĕpi ka boelan noe katoe-
djoeh, ari oerang Israil geus matoeh
2 di nagara-nagarana, 'seug sakabeh djal-
ma karoempoel, kawas djalma saoerang,
ka aloen-aloen noe di hareupeun lawang
Tjai. Toeloej pada mihatoer [b] ka Esra,
noe djadi ahli kitab, moegi njandak kitab
toret Moesa, noe koe Pangeran ditim-
3 balkeun ka Israil teja. 'Gantjang koe
panghoeloe Esra toret teh [c] ditjandak ka
hareupeun pakoempoelan; awewe-lalaki
aja kabeh, djeung sakoer noe geus bisa
ngadenge sarta ngahartikeun; harita
tanggal hidji, boelan noe katoedjoeh.
4 'Tidinja kitab teh koe andjeunna diaos,
bari majoenan aloen-aloen, noe di hareu-
peun lawang Tjai teja; ngaosna ti braj
beurang tĕpi ka tĕngah poë, hareupeun
sadajana djalma lalaki-awewe, sarta sa-
koer noe geus bisa ngaharti teja; ari eta
sakabeh djalma pada ngoepingkeun
5 kana kitab toret. 'Dĕmi Esra, ahli kitab
teh, ngadĕg dina pamimbaran kai, beu-
nang djalma ngadadak njijeun pikeun
hal eta; sarta aja noe nangtoeng gede-
ngeunana; Matitya, Sema, Anaja, Oeria,
Hilkia djeung Maäseja di katoehoeĕu-
nana, ari Pĕdaja, Misael, Malkia, Hasoem,
Hasbadana, Djakaria djeung Mĕsoelam
6 mah di kentjaeunana. 'Seug Esra moe-
kakeun kitab, katendjo koe sakabeh
djalma, wantoe andjeunna loehoer ti sa-
kabeh djalma; sarta barang moekakeun,
7 neut sakabeh djalma narangtoeng. 'Ti-
dinja Esra njoekoerkeun ka Pangeran,
Allah noe langkoeng agoeng; [d] pek sa-
kabeh djalma pada ngawangsoel: Amin!
amin! [e] bari pada ngadjoengdjoengkeun
leungeun; broek pada soedjoed ka Pa-
8 ngeran, njaroeoeh kana taneuh. 'Ari Je-
soea, Bani, Serebja, Jamin, Akoeb, Sabtai,
Hodia, Maäseja, Kĕlita, Asarja, Josabad,
Hanan, Pĕlaja djeung ahli-ahli Lewi pada
nĕrangkeun toret ka djalma-djalma;
sarta djalma-djalma pada tĕtĕp dina pĕr-
9 nahna. 'Ari ngaradjina kitab toret ti
Allah teh tetela pisan, bari nangtoekeun
tĕgĕs-tĕgĕsna, anoe matak pada ngaharti
10 anoe diadji. 'Sarta Nĕhemja, noe djadi

bopati, djeung panghoeloe Esra, noe djadi
ahli kitab, kitoe deui ahli-ahli Lewi, anoe
pada mere harti ka djalma-djalma teja,
misaoer ka sakabeh djalma teh kijeu:
[f] Poë ijeu soetji bade ka Pangeran, Allah
maraneh; poma oelah prihatin sarta
oelah tjareurik. Wantoe-wantoe sakabeh
djalma tjareurik, eukeur ngadarenge la-
11 hiran toret. 'Saoerna deui ka darinja:
Geura maroelang, ngaharakan noe pě-
lěm-pělěm sarta ngarinoem noe amis-
amis, djeung kirimkeun doeoeman ka
djalma noe teu sadija; karana poë ijeu
soetji bade ka Goesti oerang; mana oelah
nalangsa; karana kasoekaän ka Pange-
ran, nja eta djadi katěgěran maraneh.
12 'Sarta ahli Lewi pada ngarepehkeun ka
sakabeh djalma, salaoerna: Tjaritjing!
karana poë ijeu soetji; mana oelah na-
13 langsa. 'Bral sakabeh djalma maroelang,
sědja njatoe-nginoem, [g] djeung sědja ngi-
rimkeun doeoeman, sarta sědja ngalam-
pahkeun kaboengahan rosa pisan, tina
sabab geus pada ngaharti dina kasaoeran,
noe dinjahokeun ka maranehanana teja.

*a* Esr. 3 : 1. *b* Esr. 7 : 6, 11. *c* 5 Moesa 31 : 10. *d* 1 Bab. 16 : 36; p. 5 : 13. *e* Djab. 134 : 2. *f* 3 Moesa 23 : 24. *g* Est. 9 : 19, 22.

14 Ari dina poë noe kadoewa seug para
loeloegoe ahli karoehoen sabangsa ka-
beh, para panghoeloe djeung ahli-ahli
Lewi, karoempoel deui ka Esra, ahli kitab
teh, pada hajang ngahartikeun kana lahi-
15 ran toret. 'Toeloej manggih oengělan
dina toret, [a] jen Pangeran nimbalkeun
koe lantaran Moesa, oerang Israil koedoe
pada ngěnggon dina saoeng keur mangsa
16 pesta, dina boelan noe katoedjoeh. 'Sarta
koedoe ngembarkeun djeung ngiděrkeun
parentah di sakabeh nagara-nagarana,
sarta di Jěroesalem, kijeu pokna: Geura
baridjil ka goenoeng, koedoe ngarala da-
han djetoen, dahan djetoen leuweung, da-
han koepa, palapah korma djeung dahan
kai noe gomplok, baris njijeun saoeng, sa-
17 koemaha noe kaoengělkeun. 'Tidinja djal-
ma-djalma ka laloewar, pek ngarala, bari
seug didjijeun saoeng keur diri marane-
hanana, masing-masing; aja noe di loe-
hoer imah, aja noe di boeroean sorangan,
aja noe di boeroean gědong Allah, aja
noe di aloen-aloen lawang Tjai, aja deui
18 noe di aloen-aloen lawang Epraim. 'Sa-
pakoempoelan djalma noe geus maroelang
ti pangdjarahan pada njijeun saoeng,
sarta ngarěnggon dina eta saoeng; ka-
rana ti djaman Josoea poetra Noen teja
těpi ka poë harita, oerang Israil teu ma-
rilampah kitoe pětana. Sarta aja kaboe-
19 ngahan rosa katjida. 'Djeung Esra [b] ngaos
kitab toret ti Allah saban-saban poë, ti
poë noe mimiti těpi ka poë panganggeu-
san. Ari milampalna pesta teh toedjoeh
poë lilana; [c] sarta dina poë noe kadala-
pan panoetoep pesta, noeroetkeun hoe-
koemna.

*a* 3 Moesa 23 : 39. *b* 5 Moesa 31 : 11—13. *c* 3 Moesa 23 : 36.

## PASAL 9.

Ari dina tanggal opat likoer, [a] boelan
eta keneh, karoempoel deui oerang
Israil, bari pada poewasa, [b] sarta marake
karoeng, djeung sirahna ditaneuhan.
2 'Sarta toeroenan Israil pada misahkeun
maneh ti sakabeh djalma bangsa sedjen;
toeloej narangtoeng, bari ngakoekeun
dosa-dosana djeung kadorakaän karoe-
3 hoenna. 'Děmi geus narangtoeng dina
pěrnahna, toeloej ngaradji kitab toret
ti Pangeran Allahna, saparapat poë li-
lana; saparapat poë deui ngarakoekeun
dosa djeung sěmbahijang ka Pangeran
4 Allahna. 'Ari Jesoea djeung Bani, Kad-
miël, Sěbanya, Boeni, Serebja, Bani sarta
Kěnani tjat pada mantjat kana oempa-
kan ahli Lewi, bari toeloej sasambat ka
Pangeran Allahna, bědas pisan sowara-
5 na. 'Tidinja ahli Lewi, nja eta Jesoea
djeung Kadmiël, Bani, Hasabnia, Serebja,
Hodia, Sěbanya djeung Pětahja njalaoer:
Geura narangtoeng, njaloekoerkeun ka
Pangeran, Allah maraneh, ti kalanggě-
ngan těpi ka kalanggěngan deui! Sagala
poedji ka padjěněngan andjeun noe lang-
koeng moelja, noe poendjoel ngoengkoe-
6 lan sagala poedji sarěng pangalěm. 'Nja
andjeun teh Pangeran njalira; [c] nja an-
djeun noe ngadaměl langit sarěng [d] langi-
ting sadajana langit, kalawan saniskan-
těn baladna; kitoe deui boemi sarěng sa-
niskantěn noe noempakan, laoet-laoet
sarěng saeusi-eusina, toer andjeun noe
maparin hiroep ka sadajana; sarěng ba-
lad langit pada njěmbah ka andjeun.
7 'Nja andjeun teh Pangeran Allah, [e] anoe
milih Abram, sarěng koe andjeun dika-
loewarkeun ti Oer, tanah Kasdim, sara-
woeh djěněnganana koe andjeun dilandi
8 Ibrahim. 'Ari manahna koe andjeun ka-
pěndak satoehoe di pajoeneun andjeun,

sarĕng [f] andjeun ngadamĕl pĕrdjangdjian
ka dinja, kĕrsa maparin tanah oerang
Kanaän, oerang Het, oerang Emor, oe-
rang Pares, oerang Jĕboes sarĕng oerang
Girgas, nja kĕrsa dipaparinkeun ka toe-
roenanana; sarĕng andjeun geus ngaja-
kinkeun pangandika andjeun, karantĕn
9 andjeun teh langkoeng adil. 'Kalajan
andjeun ningalan kabalangsakan karoe-
hoen koering di Mĕsir, sarĕng ngamak-
10 boel sasambatna di sisi laoet Agĕr; 'sa-
rawoeh andjeun [g] maparin tanda sarĕng
moedjidjat ka Piraon, ka sadajana man-
tri-mantrina sarĕng ka sadajana djalma
eusi tanahna; karantĕn andjeun lang-
koeng oeninga, jen eta teh pada koema-
lantjang ka karoehoen; [h] djadi andjeun
ngamashoerkeun padjĕnĕngan andjeun,
sakoemaha noe boekti dangĕt ajeuna.
11 'Ari [i] laoet teh koe andjeun dibeulah ti
heulaeunana, seug mareuntas, njorang
tĕngah laoet, di noe toehoer, dĕmi noe
ngaroedag ka maranehanana mah koe
andjeun dibalangkeun ka noe djalĕro,
12 sapĕrtos batoe ka tjai gĕde. 'Ladjĕng [j]
koe andjeun pada ditoejoen, sijang dina
djĕro tihang mega, wĕngi dina djĕro
tihang seuneu, baris njaängan ka mara-
nehanana dina djalan anoe dilakonan.
13 'Tidinja [k] andjeun loengsoer ka goenoeng
Sinai, seug ngandika ka maranehanana
ti sawarga, dipaparin hoekoem noe saes-
toe, sarĕng papakon noe satoehoe, pikoe-
14 koeh sarĕng timbalan noe sarae; 'toer
dipaparin njaho sabat andjeun noe soe-
tji, sarawoeh timbalan, pikoekoeh sarĕng
papakon koe andjeun ditimbalkeun ka
maranehanana koe lantaran Moesa, abdi
15 andjeun. 'Malah [l] koe andjeun dipaparin
roti ti sawarga, tamba langlajeuseun,
sarĕng dipangbidjilkeun tjai tina batoe
tjadas, tamba halabhab; [m] kalajan koe
andjeun dipiwarang asoep, ngamilik ta-
nah, anoe djadi sabab andjeun ngatjoeng-
keun panangan andjeun, dikĕrsakeun
16 dipaparinkeun ka maranehanana. 'Na-
nging eta sarĕng sadajana karoehoen
koering koemalantjang, [n] pada ngaheu-
raskeun beuheung, hanteu noeroet ka
17 timbalan andjeun; 'teu daraekeun nga-
denge, sarĕng teu ngaringĕtkeun moedji-
djat-moedjidjat andjeun, noe koe andjeun
geus didamĕl di maranehanana; anggoer
pada ngaheuraskeun beuheung, [o] sarĕng
njijeun hidji piloeloegoeëun, karĕpna ba-
lik deui kana koemawoelana, tina man-
tangoelna. [p] Nanging andjeun teh Allah
soegih hampoera, sipat koernija, nja
sipat wĕlas, sipat sabar, toer gĕde ka-
asihan, noe mawi eta hanteu ditilar.
18 'Tjatjakan [q] basa njijeun sasapian sipat
tjitak oge keur sĕsĕmbaheunana, bari
ngaromong: Nja ijeu batara maneh, noe
nginditkeun maneh ti Mĕsir teh, djadi
lampahna ngagorengkeun rosa pisan:
19 'parandene eta koe andjeun, tina lang-
koeng-langkoeng nja kawĕlasan andjeun,
hanteu bae ditilar di tĕgal lĕga; tihang
mega teh hanteu njingkah ti loehoereu-
nana ti beurang, noejoen bae ka mara-
nehanana di djalan; kitoe deui tihang
seuneu teh ti peuting, njaängan bae ka
maranehanana dina djalan anoe dilako-
20 nan. 'Samalah andjeun [r] maparin Roh
andjeun noe langkoeng sae, pikeun nga-
woeroek ka maranehanana, sarĕng Man
andjeun hanteu dipĕgatan ti soengoetna,
sarawoeh dipaparin tjai keur tambana
21 halabhab. 'Opat poeloeh taoen lamina [s]
koe andjeun pada ditjĕkapan di tĕgal
lĕga, taja kakiranganana; papakeanana
hanteu koengsi boeroek, sarĕng soekoena
22 hanteu koengsi bareuh. 'Ladjĕng [t] koe
andjeun dipaparin reja pisan karadjaän
sarĕng bangsa, noe koe andjeun dipa-
boerantakkeun ka mana-mĕndi; seug ka-
roehoen ngamilik tanah Sihon, nja eta
tanah radja Hesbon, kitoe deui tanah
23 Og, radja Basan. 'Ari anakna koe an-
djeun didjĕngkarkeun, [u] sapĕrtos ben-
tang di langit, pada didatangkeun kana
tanah, noe koe andjeun diandikakeun ka
karoehoenna, jen bade asoep, soepaja nga-
24 milik. 'Seug anakna arasoep, sarĕng nga-
milik eta tanah; ari priboemi eta tanah,
oerang Kanaän, koe andjeun ditoendoek-
keun ka hareupeunana, pada dipaparin-
keun ka leungeunna, nja eta radja-ra-
djana sarawoeh bangsa-bangsa eta tanah,
sangkan milampah ka darinja sakoemaha
25 kasoekaänana. 'Ladjĕng [v] pada meunang-
keun nagara rareugreug sarĕng taneuh
lendo, toer ngamilik imah, parinoeh koe
saroepaning kasaean, soemoer toegaran,
kĕbon anggoer sarĕng kĕbon djetoen,
kitoe deui tangkal baris hakaneun roepa-
roepa; seug pada narĕda dongkap ka
sareubeuheun, sarĕng djaradi lintoeh,

kalajan soeka-soeka, tina sabab kamoera-
han andjeun noe langkoeng-langkoeng
26 gĕdena. 'Nanging eta teh mantangoel, [w]
pada baha ka andjeun, sarĕng toret an-
djeun pada mitjeun ka toekangeun tong-
gongna, malah maraehan ka nabi-nabi
andjeun, anoe sami mepelingan ka da-
rinja, sĕdjana maranehanana dek di-
balikkeun ka andjeun; djadi lampahna
27 ngagorengkeun rosa pisan. 'Poerwa [x]
koe andjeun disarelehkeun ka leungeun
djalma noe njoesoekĕr ka maraneha-
nana; seug koe eta disoesoekĕr. Dĕmi
keur mangsa njandang kasoekĕran, [y]
tijap-tijap sasambat ka andjeun, koe an-
djeun dimakboel ti sawarga; sarĕng tina
langkoeng-langkoeng nja kawĕlasan an-
djeun, koe andjeun dipaparin poerah
noeloeng, noe pada njalamĕtkeun mara-
nehanana ti leungeun noe njoesoekĕr.
28 'Doepi tijap-tijap geus sĕnang, seug ma-
rigawe deui noe awon di pajoeneun an-
djeun; tjoel koe andjeun ditilarkeun dina
leungeun moesoeh-moesoehna, sina pada
moerba ka maranehanana. Nanging ari
tarobat, sarĕng sasambat ka andjeun,
koe andjeun dimakboel ti sawarga, sa-
rĕng dileupaskeun koe tina kawĕlasan
29 andjeun, sababaraha kali; 'kalajan koe
andjeun dipepelingan, noe dipandang di-
baralikkeun ka toret andjeun; doepi eta
teh pada koemalantjang, hanteu noeroet
kana timbalan andjeun, salĕrĕsna pada
ngadosa ka hoekoem andjeun, ([z] toerta
tijap-tijap manoesa, noe ngalampahkeun
eta teh, tangtoe hiroep koe eta,) sarĕng
pada njanggakeun poendoek basangkal,
bari ngaheuraskeun beuheung, keukeuh
30 hanteu noeroet. 'Doepi koe andjeun disa-
baran bae sababaraha taoen lamina, [aa]
sarĕng mepelingan deui ka maraneha-
nana koe Roh andjeun, koe lantaran
nabi-nabi andjeun, nanging hanteu dika-
roepingkeun; mana koe andjeun disare-
lehkeun ka leungeun sakoer bangsa ta-
31 nah-tanah. 'Tanapi tina langkoeng-lang-
koeng nja kawĕlasan andjeun, noe mawi
koe andjeun hanteu diseĕpkeun, sarĕng
hanteu ditilar; karantĕn andjeun teh
32 Allah sipat koernija, nja sipat wĕlas. 'Ari
ajeuna, noen Allah koering sadaja, Allah
noe langkoeng agoeng, noe langkoeng
kawasa, sarĕng matak sijeun, noe nĕtĕp-
keun pĕrdjangdjian sarawoeh kaäsihan!
moegi oelah dimanah sapira saniskantĕn
kasoesahan, anoe geus naradjang ka
koering sadaja, ka radja-radja koering,
ka kapala-kapala, ka panghoeloe-pang-
hoeloe, ka nabi-nabi, ka karoehoen-ka-
roehoen, sarĕng ka sadaja bae oemat
andjeun, [bb] ti djaman radja-radja Asoer
33 dongkap ka dintĕn ijeu. 'Nanging [cc] an-
djeun teh adil hal saniskantĕn noe geus
ngadatangan ka koering; karantĕn an-
djeun midamĕl noe satoehoe, doepi koe-
ring sadaja mah milampah noe doraka.
34 'Ari radja-radja koering, kapala-kapala,
panghoeloe-panghoeloe sarawoeh karoe-
hoen-karoehoen koering, hanteu nga-
lampahkeun toret andjeun, sarĕng han-
teu ngarĕgĕpkeun kana timbalan an-
djeun, kitoe deui kana pĕrtelaän, noe
koe andjeun dipĕrtelakeun ka mara-
35 nehanana. 'Karantĕn eta teh dina nga-
radjaänana, sarĕng dina ngarasa kasaean
andjeun noe sakitoe gĕdena, noe koe
andjeun dipasihkeun ka darinja, kalajan
dina tanah noe lĕga nja lendo, noe koe
andjeun dipaparinkeun ka hareupeu-
nana, hanteu ngabarakti ka andjeun,
sarĕng hanteu tobat, mitjeun kalakoe-
36 anana noe awon-awon. 'Salĕrĕsna, [dd]
koering teh ajeuna pada koemawoela;
sarĕng ari tanah, noe koe andjeun di-
pasihkeun ka karoehoen koering, soe-
paja narĕda boewahna sarĕng kangeu-
nahanana, salĕrĕsna, koering teh pada
37 koemawoela dina eta tanah. 'Sarĕng
ngabidjilkeunana hasilna nja pikeun ra-
dja-radja, noe koe andjeun dikawasa-
keun ka koering sadaja tina sabab dosa-
dosa koering; estoe pada kawasa ka
awak koering, kitoe deui ka sasatoan
koering, sakoemaha kasoekaänana bae;
djadi koering teh pada njandang kasoe-
38 kĕran bangĕt pisan. 'Dĕmi dina sanis-
kantĕn hal kitoe, koering sadaja njijeun
pĕrdjangdjian koekoeh, sarĕng disĕrat-
keun; ari kapala-kapala koering, ahli-
ahli Lewi sarĕng panghoeloe-panghoeloe
bade pada ngĕtjap inja.

*a* p. 8 : 1. *b* Est. 4 : 1. *c* 1 Moesa 1 : 1; Djab. 146 : 6. *d* 1 Radj. 8 : 27. *e* 1 Moesa 11 : 31; 17 : 5. *f* 1 Moesa 15 : 18; 22 : 16. *g* 2 Moesa 7 : 3; 18 : 11. *h* 2 Sam. 7 : 23. *i* 2 Moesa 14 : 21; 15 : 10. *j* 2 Moesa 13 : 21. *k* 2 Moesa 19 : 18; 20 : 1. *l* 2 Moesa 16 : 4; 17 : 6. *m* 4 Moesa 13 : 2; 14 : 30. *n* 2 Moesa 33 : 3, 5. *o* 4 Moesa 14 : 4. *p* 2 Moesa 34 : 6. *q* 2 Moesa 32 : 4. *r* 4 Moesa 11 : 17, 25. *s* 5 Moesa 8 : 2-4; 29 : 5. *t* 4 Moesa 21 : 21, 33. *u* 1 Moesa 22 : 17. *v* 5 Moesa 6 : 10; 8 : 7. *w* 1 Radj. 14 : 9; 18 : 4. *x* Hak. 2 : 14. *y* Hak. 2 : 16; 3 : 9, 15. *z* 3 Moesa 18 : 5. *aa* 2 Bab. 24 : 19. *bb* 2 Radj. 15 : 29; 17 : 6. *cc* Esr. 9 : 15. *dd* Esr. 9 : 9.

## PASAL 10.

Ari noe ngĕtjap nja ijeu: [a] Nĕhemja
bopati, poetra Hakalja, djeung Sid-
2 3 kia; 'Sĕraja, Asarja, Jĕrmia; 'Pashoer,
4 Amarja, Malkia; 'Hatoes, Sĕbanya, Mia-
5 6 loek; 'Harim, Mĕremot, Obadya; 'Daniël,
7 Ginĕton, Baroek; 'Mĕsoelam, Abia, Mia-
8 min; 'Maäsia, Bilgai, djeung Sĕmaja;
9 eta sakabeh teh panghoeloe. 'Ari ahli
Lewi nja ijeu: Jesoea poetra Asanya,
Binoei, kaäsoep anak-poetoe Henadad,
10 djeung Kadmiël; 'sarta saderekna: Sĕ-
banya, Hodia, Kĕlita, Pĕlaja, Hanan;
11 12 'Mika, Rĕhob, Hasabja; 'Sakoer, Serebja,
13 Sĕbanya; 'Hodia, Bani djeung Bĕninoe.
14 'Loeloegoe bangsa nja ijeu: Paros, Pa-
15 hat-Moab, Elam, Satoe, Bani; 'Boeni,
16 Asgad, Bebai; 'Adonia, Bigwai, Adin;
17 18 'Ater, Hiskia, Asoer; 'Hodia, Hasoem,
19 20 Besai; 'Harip, Anatot, Nebai; 'Magpias,
21 Mĕsoelam, Hesir; 'Mĕsesabel, Sadok,
22 23 Jadoea; 'Pĕlatya, Hanan, Anaja; 'Hosea,
24 Hananya, Hasoeb; 'Halohes, Pilha, So-
25 26 bek; 'Rĕhoem, Hasabna, Maäseja; 'sarta
27 Ahia, Hanan, Anan; 'Maloek, Harim
28 djeung Baäna. 'Ari djalma-djalma salijan
ti eta, panghoeloe-panghoeloe, ahli-ahli
Lewi, poerah toenggoe lawang, ahli
njanji, Nĕtinim, djeung sakoer bae noe
geus misahkeun maneh ti sagala bangsa
tanah-tanah kana toret Allah, pama-
djikanana, anakna awewe-lalaki, sakoer
noe boga kanjaho, noe boga pangarti,
29 'pada moentang ka doeloer-doeloerna,
nja ka sadaja gĕgĕdenna, [b] pada man-
djing kana panjapa djeung kana soem-
pah, sanggoep ngalakonan toret Allah,
noe dipaparinkeun koe lantaran Moesa,
abdi Allah teja, sarta sanggoep ngestoe-
keun djeung ngalampahkeun sakabeh
timbalan Pangeran, Goesti oerang, kitoe
deui hoekoemna djeung pikoekoehna;
30 'sarta [c] ari anak oerang awewe moal
dibikeun ka bangsa eusi tanah, kitoe
deui anak itoe awewe moal ditjokot
keur pipamadjikaneun anak oerang la-
31 laki; 'sarta [d] lamoen bangsa eusi tanah
mawa dagangan dina poë sabat, barang-
barang atawa kahiroepan naon-naon,
moal dibeuli ti maranehanana dina sa-
bat atawa dina poë soetji; [e] samalah
dek ngalĕpaskeun taoen katoedjoeh, sarta
32 djeung pihoetangkeun naon bae. 'Djeung
deui kaoela pada nangtoekeun parentah
lampahkeuneun sorangan, [f] nja mĕrĕloe-
keun maneh majar sataoen sapĕrtiloe
sekel, keur hal babakti di gĕdong Allah
33 oerang; 'baris [g] roti tata-tata, sarta baris
koerban kadaharan teu pĕtot-pĕtot; ba-
ris koerban doeroekan teu pĕtot-pĕtot,
djeung noe dina poë sabat sarta dina
pananggalan; kitoe deui baris koerban
pesta, baris barang noe disoetjikeun,
sarta baris koerban dosa, pikeun njijeun
karapihan tina sabab Israil; tjindĕkna
baris saniskara gawe di gĕdong Allah
34 oerang. 'Djeung deui kaoela pada lotĕre,
nja eta para panghoeloe, ahli-ahli Lewi
djeung djalma noe loba, [h] dina hal pĕr-
kara pangabakti soeloeh, dek didatang-
keun ka gĕdong Allah oerang, noeroet-
keun ahli karoehoen oerang, dina mangsa
noe ditangtoekeun, saban-saban taoen,
[i] baris doeroekeun dina altar Pangeran,
Allah oerang, sakoemaha noe kaoengĕl-
35 keun dina toret. 'Sarta sĕdja njangga-
keun ka gĕdong Pangeran [j] tjikal taneuh
oerang, djeung tjikal sakabeh boeboe-
wahan saroepaning tatangkalan, saban-
36 saban taoen; 'kitoe deui [k] tjikal anak
oerang lalaki sarta tjikal tjotjoöan
oerang, sakoemaha noe kaoengĕlkeun
dina toret; nja eta tjikal sapi-domba
oerang arek didatangkeun ka gĕdong
Allah oerang, ka para panghoeloe, noe
ngabarakti di gĕdong Allah oerang;
37 'sarta ari [l] loeloegoe adonan oerang,
djeung koerban hatoeran ti oerang,
kitoe deui boewah saroepaning tatang-
kalan, [m] anggoer djeung minjak, koe
oerang dek didatangkeun ka para pang-
hoeloe, ka pondok-pondok gĕdong Allah
oerang; [n] sarta pĕrpoeloehan tanah
oerang dek dibikeun ka ahli-ahli Lewi;
karana eta teh ahli Lewi noe koedoe
narima pĕrpoeloehan di sakabeh nagara
38 oerang milampah tani. 'Djeung deui
panghoeloe, poetra Haroen, saoerang
koedoe miloe djeung ahli-ahli Lewi, sa-
mangsa ahli Lewi narima pĕrpoeloehan;
[o] sarta ahli Lewi teh koedoe njarang-
gakeun sapĕrpoeloeh tina pĕrpoeloehan
ka gĕdong Allah oerang, ka pondok-
pondok, nja ka goedang radja-brana.
39 'Karana oerang Israil djeung oerang
Lewi koedoe pada ngadatangkeun koer-
ban hatoeran bangsa gandoem, anggoer

djeung minjak kana eta pondok-pondok;
di dinja ajana paparabotan kasoetjian,
kitoe deui panghoeloe noe ngabarakti,
sarta poerah toenggoe lawang djeung
ahli njanji. [p] Sarta kaoela sadaja moal
ninggalkeun gĕdong Allah oerang.

*a* p. 1:1; 8:10. *b* p. 9:38. *c* 2 Moesa 34:16; 5 Moesa 7:3. *d* p. 13:15. *e* 2 Moesa 23:11; 5 Moesa 15:2. *f* 2 Moesa 30:13. *g* 2 Bab. 2:4. *h* p. 13:31. *i* 3 Moesa 6:12. *j* 2 Moesa 23:19. *k* 2 Moesa 13:12, 13. *l* 3 Moesa 23:17. *m* 5 Moesa 18:4. *n* 4 Moesa 18:21. *o* 4 Moesa 18:26. *p* p. 13:10, 11.

## PASAL 11.

Ari kapala-kapala bangsa pada matoeh
di Jĕroesalem; dĕmi djalma salijan
ti eta mah pada lotĕre, ti sapoeloeh
dek ngasoepkeun hidji, sina matoeh di
Jĕroesalem, [a] nagara soetji; ari noe sa-
lapan bagian deui mah tĕtĕp di nagara-
2 nagarana. 'Sarta djalma noe loba nga-
bĕrkahan ka sakabeh djalma noe soeka
sorangan dek matoeh di Jĕroesalem.
3 'Nja ijeu loeloegoe kabopaten, noe ma-
ratoeh di Jĕroesalem; tatapi di nagara-
nagara Joeda mah hidji-hidji djalma pada
tjitjing di samilik-samilikna, di sana-
gara-sanagarana, nja eta oerang Israil
noe loba, para panghoeloe, ahli-ahli
Lewi, [b] Nĕtinim djeung [c] anak-poetoe
4 abdi-abdi Soeleman teja. 'Ari noe ma-
toeh di Jĕroesalem sawareh anak-poe-
toe Joeda, sawareh anak-poetoe Binya-
min. Ti anak-poetoe Joeda teja Ataja,
poetra Oesia, anoe poetra Djakaria, anoe
poetra Amarja, anoe poetra Sĕpatya,
anoe poetra Mahalalel, noe kaäsoep poe-
5 tra Peres teja; 'kitoe deui Maäseja,
poetra Baroek, anoe poetra Kolhose,
anoe poetra Hasaja, anoe poetra Adaja,
anoe poetra Jojarib, anoe poetra Dja-
6 karia, anoe poetra oerang Sela. 'Djoem-
lah anak-poetoe Peres, noe maratoeh
di Jĕroesalem, opat ratoes gĕnĕp poe-
7 loeh dalapan djalma pĕrkosa. 'Sarta nja
ijeu anak-poetoe Binyamin: Saloe, poetra
Mĕsoelam, anoe poetra Joëd, anoe poe-
tra Pĕdaja, anoe poetra Kolaja, anoe
poetra Maäseja, anoe poetra Itiël, anoe
8 poetra Jĕsaja. 'Ari sanggeus eta Gabai,
Salai, salapan ratoes dalapan likoer.
9 'Ari Joël poetra Sikri noe djadi pa-
ngoeroes njangking eta, sarta Joeda poe-
tra Hasĕnoea noe djadi kadoewana
10 njangking nagara. 'Ti para panghoeloe
11 teja Jĕdaja poetra Jojarib, Jakin; 'Sĕ-
raja, poetra Hilkia, anoe poetra Mĕsoe-
lam, anoe poetra Sadok, anoe poetra
Mĕrajot, anoe poetra Ahitoeb, gĕgĕdoeg
12 gĕdong Allah; 'djeung saderek-saderekna,
noe pada milampah pagawean di gĕ-
dong, dalapan ratoes doewa likoer. Aja
deui Adaja, poetra Jĕroham, anoe poetra
Pĕlalja, anoe poetra Amsi, anoe poetra
Djakaria, anoe poetra Pashoer, anoe
13 poetra Malkia; 'djeung saderek-sade-
rekna, noe pada djadi loeloegoe ahli
karoehoen, doewa ratoes opat poeloeh
doewa. Aja deui Amasai, poetra Asarel,
anoe poetra Ahsai, anoe poetra Mĕsile-
14 mot, anoe poetra Imer; 'djeung sade-
rek-saderekna, djalma garagah-pĕrkosa,
saratoes dalapan likoer. Ari noe djadi
pangoeroes njangking eta, nja Sabdiël
15 poetra Hagĕdolim. 'Ari ti ahli Lewi teja
Sĕmaja, poetra Hasoeb, anoe poetra Asri-
kam, anoe poetra Hasabja, anoe poetra
16 Boeni. 'Aja deui Sabtai djeung Josabad,
noe njarangking pagawean loewar di
gĕdong Allah, kaäsoep loeloegoe ahli
17 Lewi. 'Aja deui Matanya, poetra Mika,
anoe poetra Sabdi, anoe poetra Asap,
noe djadi loeloegoe, poerah ngamimi-
tian ngatoerkeun noehoen dina nĕnĕda;
djeung Bakboekja, noe djadi kadoewana
di lĕbah saderek-saderekna; sarta Abda,
poetra Samoea, anoe poetra Galal, anoe
18 poetra Jĕdoetoen. 'Djoemlah ahli Lewi
noe di nagara soetji teh doewa ratoes
19 dalapan poeloeh opat. 'Sarta ari poerah
toenggoe lawang teja Akoeb djeung Tal-
mon, sarta saderek-saderekna, noe pada
ngadjaga lawang-lawang, saratoes toe-
20 djoeh poeloeh doewa. 'Ari oerang Israil
salijan ti eta, para panghoeloe djeung
ahli-ahli Lewi, arajana di sakabeh na-
21 gara Joeda, di samilik-samilikna. 'Ta-
tapi ari Nĕtinim teja mah ngarĕnggonna
di Opel; sarta noe njangking Nĕtinim
22 teh nja eta Siha djeung Gispa. 'Ari noe
djadi pangoeroes ahli Lewi noe di Jĕ-
roesalem, nja eta Oesi, poetra Bani, anoe
poetra Hasabja, anoe poetra Matanya,
anoe poetra Mika, kaäsoep anak-poetoe
Asap, noe djaradi ahli njanji teja, njĕ-
23 kĕl pagawean gĕdong Allah. 'Karana
aja timbalan radja hal maranehanana,
nja aja katangtoean hal ahli-ahli njanji,
24 sabakoena dina oenggal-oenggal poë.'Sar-
ta Pĕtahja poetra Mĕsesabel, kaäsoep

anak-poetoe Serah, anoe poetra Joe-
da teja, ngawakilan radja dina sa-
25 gala pĕrkara djalma-djalma. 'Ari moeng-
goeh desa-desa djeung pasisianana, aja
anak-poetoe Joeda tjaritjing di Kirjat-
Arba djeung pilĕmboeranana, aja noe
di Dibon djeung pilĕmboeranana, aja
noe di Jĕkabsel djeung pikampoenga-
26 nana; 'aja noe di Jesoea, aja noe di
27 Molada, aja noe di Bet-Pelet; 'aja noe
di Hasar-Soeal, aja noe di Berseba djeung
28 pilĕmboeranana; 'aja noe di Siklag, aja
noe di Mĕkona sarta di pilĕmboeranana;
29 'aja noe di En-Rimon, aja noe di Sora,
30 aja noe di Jarmoet, 'Sanoah, Adoelam
djeung pikampoenganana, Lakis djeung
pasisianana, sarta Aseka djeung pilĕm-
boeranana. Djadi ngĕnggonna ti sĕmĕt
31 Berseba tĕpi ka lĕbak Hinom. 'Dĕmi
anak-poetoe Binyamin ngĕnggonna ti
sĕmĕt Geba, di Mikmas, di Aja, sarta
32 di Bet-El djeung pilĕmboeranana; 'di
33 Anatot, Nob, Ananya, 'Hasor, Ramah,
34 35 Gitaim, 'Hadid, Sĕboim, Nĕbalat, 'Lod
36 djeung Ono, lĕbak toekang-toekang.'Sar-
ta moenggoeh ahli Lewi, sawareh ba-
gianana di Joeda kaäsoep ka Binyamin.

*a* Jĕs. 48 : 2. *b* p. 10 : 28. *c* p. 7 : 57.

## PASAL 12.

Sarta nja ijeu panghoeloe djeung ahli
Lewi, noe arindit [a] ngiring Sĕroebabel
poetra Saltiël djeung Jesoea teja: Sĕ-
2 raja, Jĕrmia, Esra; 'Amarja, Maloek,
3 Hatoes; 'Sĕkanya, Rĕhoem, Mĕremot;
4 5 'Ido, Ginĕtoi, Abia; 'Miamin, Maädya,
6 7 Bilga; 'Sĕmaja, Jojarib, Jĕdaja; 'Saloe,
Amok, Hilkia djeung Jĕdaja. Eta kabeh
djadi loeloegoe para panghoeloe djeung
saderek-saderekna, keur mangsa Jesoea
8 teja. 'Sarta ari ahli Lewi teja Jesoea,
Binoei, Kadmiël, Serebja, Joeda djeung
Matanya; nja eta Matanya djeung sa-
derek-saderekna njangking hal nganoe-
9 hoenkeun. 'Ari Bakboekja djeung Oeni,
doewanana saderek eta, pahareup-hareup
10 djeung eta nja djagaän. 'Ari Jesoea poe-
poetra Jojakim, Jojakim poepoetra El-
11 jasib, Eljasib poepoetra Jojada, 'Jojada
poepoetra Jonatan, Jonatan poepoetra
12 Jadoea. 'Dĕmi keur mangsa Jojakim
teja, panghoeloe-panghoeloe noe djaradi
loeloegoe ahli karoehoen teh, nja ijeu:
Sĕraja diganti koe Mĕraja; Jĕrmia
13 diganti koe Hananya; 'Esra diganti koe
Mĕsoelam; Amarja diganti koe Johanan;
14 'Mĕloeki diganti koe Jonatan; Sĕbanya
15 diganti koe Joesoep; 'Harim diganti koe
16 Adna; Mĕrajot diganti koe Helkai; 'Ido
diganti koe Djakaria; Ginĕton diganti
17 koe Mĕsoelam; 'Abia diganti koe Sikri;
Minyamin, Moadya diganti koe Piltai;
18 'Bilga diganti koe Samoea; Sĕmaja di-
19 ganti koe Jonatan; 'Jojarib diganti koe
20 Matnai; Jĕdaja diganti koe Oesi; 'Salai
diganti koe Kalai; Amok diganti koe
21 Eber; 'Hilkia diganti koe Hasabja; Jĕ-
22 daja diganti koe Nĕtanel. 'Ahli Lewi
keur mangsa Eljasib, Jojada, Johanan
djeung Jadoea teja, ditaroeliskeun para
loeloegoe ahli karoehoen; kitoe keneh
para panghoeloe keur mangsa [b] Darioes,
23 oerang Persi, djoemĕnĕng radja. 'Anak-
poetoe Lewi, para loeloegoe ahli ka-
roehoen, ditaroeliskeun dina kitab ba-
bad, tĕpi kana mangsa [c] Johanan poetra
24 Eljasib teja. 'Ari loeloegoe ahli Lewi,
nja eta Hasabja, Serebja djeung Jesoea
poetra Kadmiël; sarta saderek-saderekna
pahareup-hareup djeung eta, baris moedji
djeung baris nganoehoenkeun, [d] noe-
roetkeun timbalan Dawoed, piwarangan
Allah teja, djagaän adoe-hareupan djeung
25 djagaän deui. 'Matanya djeung Bakboek-
ja, Obadya, Mĕsoelam, Talmon djeung
Akoeb djaradi toenggoe lawang, nga-
djaga djagaän goedang kahasilan dina
26 lawang-lawang. 'Nja eta teh arajana
keur mangsa Jojakim, poetra Jesoea,
anoe poetra Josadak, sarta keur mangsa
bopati Nĕhemja djeung [e] panghoeloe
Esra, ahli kitab teja.

*a* Esr. 2 : 2. *b* Esr. 4 : 5. *c* Esr. 10 : 6. *d* 2 Bab. 8 : 14. *e* Esr. 7 : 11.

27 Ari mangsa dek njalamĕtkeun koeta
Jĕroesalem, [a] seug narejang ahli-ahli
Lewi ka sakabeh ĕnggon-ĕnggonna, di-
arala ka Jĕroesalem, hajang njalamĕt-
keun sarta kaboengahan, nja kalawan
nganoehoenkeun, djeung kalawan njanji,
make tjetjempres, tjĕlĕmpoeng djeung
28 katjapi. 'Toeloej anak-poetoe ahli-ahli
njanji karoempoel, daratangna ti tanah
lempar sakoeriling Jĕroesalem, sarta ti
29 pidesaän oerang Nĕtopa; 'kitoe deui ti
Bet-Gilgal, sarta ti bilangan Geba djeung
Asmawet; karana ahli njanji teh geus
njarijeun desa-desa keur dirina sa-
30 koeriling Jĕroesalem. 'Toeloej para

panghoeloe djeung ahli-ahli Lewi [b] pada
ngabĕrĕsihan maneh; tidinja ngabĕrĕsi-
han djalma loba, kitoe deui lawang-la-
31 wang sarta djeung koetana. 'Tidinja koe
kaoela para kapala Joeda disina oenggah
kana loehoer koeta, sarta kaoela nga-
dĕgkeun doewa goendoekan galĕde, baris
nganoehoenkeun, sarta leumpang nga-
leut; [noe hidji] broel ngatoehoe dina
loehoer koeta, ngadjoegdjoeg lawang
32 Djarian; 'diiringkeun koe Hosaja djeung
33 saparo kapala Joeda, 'sarta Asarja, Esra
34 djeung Mĕsoelam, 'Joeda djeung Binya-
35 min, sarta Sĕmaja djeung Jĕrmia; 'kitoe
deui sawareh anak-poetoe panghoeloe,
marawa tarompet: Djakaria, poetra Jo-
natan, anoe poetra Sĕmaja, anoe poetra
Matanya, anoe poetra Mikaja, anoe poe-
36 tra Sakoer, anoe poetra Asap; 'reudjeung
saderekna, Sĕmaja djeung Asarel, Mi-
lalai, Gilalai, Maäi, Nĕtanel, Joeda djeung
Hanani, marawa [c] tatabeuhan Dawoed,
piwarangan Allah teja; ari Esra, ahli
37 kitab teja, angkat ti heulaeunana. 'Ari
geus nĕpi ka lĕbah lawang Soemoer,
bras ka hareupeunana, aroenggah dina
tangga dajeuh Dawoed, njorang tan-
djakan koeta, girangeun gĕdong Dawoed,
bras nĕpi ka lawang Tjai, tĕbeh wetan.
38 'Dĕmi goendoekan noe hidji deui baris
nganoehoenkeun, leumpangna nĕpoe-
ngan noe tadi, diiringkeun koe kaoela
djeung djalma noe saparo deui, dina
loehoer koeta, njorang papanggoengan
Pameuleuman, sarta nĕpi kana koeta
39 kandĕl; 'toeloej njorang lawang Epraim,
njorang deui lawang Lawas, njorang
deui lawang Laoek, papanggoengan Ha-
nanel, djeung papanggoengan Mea, sarta
nĕpi ka lawang Domba; seg pada nga-
40 randĕg dina lawang Pandjara. 'Tidinja
eta doewa goendoekan noe nganoehoen-
keun teh narangtoeng di gĕdong Allah,
djeung diri kaoela, sarta kaoela direu-
djeungan koe saparo pangkat-pangkat.
41 'Ari panghoeloe Eljakim, Maäseja, Min-
yamin, Mikaja, Eljoënai, Djakaria djeung
42 Hananya pada make tarompet; 'kitoe
deui Maäseja, Sĕmaja, Elasar, Oesi, Jo-
hanan, Malkia, Elam djeung Eser. Ari
ahli njanji pada njanji sarta tarik so-
warana, djeung Jisrahja noe djadi pa-
43 ngoeroes. 'Sarta ngaloerban dina poë
eta, rosa pisan ngoerbanna, bari pada
boengah; wantoe koe Allah pada dipa-
parin kaboengahan rosa pisan; ari awewe
djeung baroedak kitoe deui pada boe-
ngah; [d] wani kaboengahan Jĕroesalem
kadenge ti kadjaoehan. *a* p. 7:73.
*b* Esr. 6:20. *c* 2 Bab. 29:26. *d* Esr. 3:13.

44 Dina mangsa eta aja djalma noe di-
arangkat ngoeroes [a] kana pondok-pon-
dok radja-brana, kana koerban hatoe-
ran, kana loeloegoe beubeunangan, sarta
kana pĕrpoeloehan, soepaja dina eta
ngoempoelkeun, noeroetkeun lahan na-
gara-nagara, doeoeman noe ditangtoe-
keun koe toret, pikeun para panghoeloe
sarta pikeun ahli-ahli Lewi; karana Joe-
da teh boengah koe hal panghoeloe
sarta koe hal ahli Lewi noe ngaradĕg.
45 'Ari eta teh pada ngadjaga kana djagaän
Allahna, djeung kana djagaän bĕbĕrĕ-
sih. Pon kitoe keneh ahli njanji djeung
poerah toenggoe lawang, noeroetkeun
timbalan Dawoed djeung timbalan Soe-
46 leman poetrana. 'Karana [b] dina djaman
Dawoed djeung Asap, ti baheula, aja
loeloegoe ahli njanji, sarta njanjian baris
moedji djeung nganoehoenkeun ka Allah.
47 'Sarta sabangsa Israil keur mangsa Sĕ-
roebabel, djeung keur mangsa Nĕhemja,
pada mere doeoeman ahli njanji djeung
doeoeman poerah toenggoe lawang, sa-
bakoena dina oenggal-oenggal poë; pada
njoetjikeun baris ahli Lewi, ari ahli
Lewi kitoe keneh njaroetjikeun baris
anak-poetoe Haroen. *a* p. 10:37.
*b* 1 Bab. 25.

## PASAL 13.

Dina mangsa eta diadji kitab Moesa,
didengekeun koe djalma-djalma; seug
manggih oengĕlan eta kitab, [a] jen oerang
Amon djeung oerang Moab teu meunang
asoep ka pakoempoelan Allah, salalang-
2 gĕngna; 'tina sabab eta teh ka oerang
Israil hanteu mapag, teu nganteuran
roti djeung tjai; samalah moeroehan Bal-
hoem tina hal Israil, sina njapa ka dinja;
tatapi panjapana koe Allah oerang di-
3 ganti koe bĕrkah. 'Dĕmi geus kitoe, ba-
rang geus ngadarenge papakon eta, seug
pada misahkeun ti Israil sakabeh djalma
tjampoeran. *a* 5 Moesa 23:3, 4, 5.
4 Ari mangsa ka toekang panghoeloe
Eljasib, noe dibakoekeun kana pondok
gĕdong Allah oerang, [a] sarta baraja ka

5 Tobia teja, 'geus njadijakeun hidji pondok
gĕde keur Tobia; [b] ari di dinja tadina
bakoe diteundeunan koerban kadaharan,
doepa djeung paparabotan, kitoe deui
pĕrpoeloehan gandoem, anggoer djeung
minjak, noe dimistikeun pikeun ahli
Lewi, ahli njanji djeung poerah toenggoe
lawang; kitoe deui koerban hatoeran pi-
6 keun para panghoeloe. 'Dĕmi keur saka-
beh hal kitoe kaoela teu aja di Jĕroesa-
lem; karana [c] mangsa katiloe-poeloeh
doewa taoenna Artahsasta teja djoemĕ-
nĕng radja Baboel, kaoela ngadeuheus
deui ka radja, tatapi geus rada lila an-
tarana kaoela nĕda amit deui ka radja.
7 'Ana kaoela geus datang deui ka Jĕroe-
salem, toeloej kaoela waspada dina ka-
gorengan, noe koe Eljasib dilampahkeun
koe karana Tobia, datang ka dipangnja-
dijakeun hidji pondok di boeroean gĕdong
8 Allah. 'Seug hate kaoela teu ngeunah ka-
tjida; pek sakabeh parabot imah Tobia
koe kaoela tina djĕro pondok dialoeng-
9 keun ka loewar. 'Toeloej kaoela mareu-
tah pondok-pondok dibĕrĕsihan; geus
kitoe kaoela ka dinja moelangkeun [d] pa-
rabot gĕdong Allah, koerban kadaharan
reudjeung doepa. *a* p. 6 : 18. *b* p. 12 : 44.
*c* p. 5 : 14. *d* p. 10 : 39.

10 Djeung deui kaoela meunang njaho, [a]
jen doeoeman ahli Lewi hanteu dibikeun
ka dinja, noe matak ahli Lewi sarta ahli
njanji, anoe ngalakonan gawe, geus pada
ngalejos, masing-masing ka lahanna.
11 'Toeloej kaoela madoean ka pangkat-
pangkat, kijeu omong kaoela: [b] Naha gĕ-
dong Allah mana ditinggalkeun? Tidinja
koe kaoela pada dikoempoelkeun, bari
seug diaradĕgkeun deui dina babakoena.
12 'Geus kitoe sakabeh oerang Joeda [c] pada
ngadatangkeun pĕrpoeloehan gandoem,
anggoer djeung minjak kana goedang
13 radja-brana. 'Sarta kaoela njijeun toe-
kang radja-brana, njangking radja-brana,
nja Selemja panghoeloe, djeung Sadok
ahli kitab, sarta Pĕdaja ahli Lewi; diba-
toeran Hanan, poetra Sakoer, anoe poe-
tra Matanya; karana nja eta noe diarangk-
kĕn satoehoe; ari kawadjibanana nga-
14 bagi-bagi ka doeloer-doeloerna. 'Noen,
Allah koering! [d] moegi-moegi emoet ka
koering tina hal kitoe; sarĕng moegi
oelah ngaleungitkeun kahemanan koe-
ring, noe koe koering dilampahkeun ka
gĕdong Allah koering sarĕng ka djaga-
anana. *a* p. 12 : 47. *b* p. 10 : 39.
*c* 4 Moesa 18 : 21. *d* p. 5 : 19.

15 Dina mangsa eta kaoela di tanah Joeda
nendjo djalma keur ngirik bak pamĕrĕ-
san anggoer dina poë sabat, sarta noe
ngakoetan gandoem, dimomotkeun dina
kalde, kitoe deui noe ngakoetan tji-ang-
goer, boewah anggoer, boewah kondang
djeung sagala bae babawaän; dibawana
ka Jĕroesalem dina poë sabat; toeloej
koe kaoela pada diingĕtan keur mang-
16 sana ngadjaroewal kahiroepan.' Sarta aja
oerang Tiroes tjaritjing di djĕro nagara,
sok ngakoetan laoek sarta roepa-roepa
dagangan, didjaroewal ka oerang Joeda
djeung di Jĕroesalem dina poë sabat.
17 'Tidinja kaoela madoean ka menak-me-
nak Joeda, kijeu omong kaoela ka dari-
nja: Naha sarampejan milampah pĕrkara
sakitoe gorengna, bĕt ngarĕmpak poë
18 sabat? 'Lain kitoe lalampahan karoehoen
sarampejan, anoe matak Allah oerang
ngadatangkeun ijeu sakabeh katjilakaän
ka diri oerang sarta ka ijeu nagara?
Estoe sarampejan teh nambahan bĕbĕn-
doe ka Israil, djalan ngarĕmpak sabat.
19 'Ari geus kitoe, tijap-tijap malĕm sabat,
barang reup dina lawang-lawang Jĕroe-
salem, seg kaoela nitah panto-panto di-
peundeutkeun, sarta parentah kaoela,
oelah diboekakeun memeh bada sabat.
Malah [a] baroedak kaoela sawareh dipĕr-
nahkeun dina lawang-lawang, oelah aja
20 babawaän asoep dina poë sabat. 'Tidinja
toekang balantik djeung toekang nga-
djoewal roepa-roepa dagangan mareuting
loewareun Jĕroesalem, sakali doewa kali.
21 'Toeloej koe kaoela pada diingĕtan, kijeu
omong kaoela ka darinja: Naha maraneh
meuting hareupeun koeta? Oepama meu-
ting deui, maraneh dek ditangkĕp. Ti
harita teu datang-datang deui dina sabat.
22 'Sarta kaoela marentah ka ahli Lewi,
koedoe pada ngabĕrĕsihan diri, bari toe-
loej daratang ngadjaga lawang-lawang,
soepaja poë sabat disoetjikeun. Tina eta
ge, noen Allah koering! [b] moegi-moegi
emoet ka koering, sarĕng moegi aja pi-
wĕlas ka koering, noemoetkeun kagĕ-
dean kaäsihan andjeun. *a* p. 4 : 23. *b* p. 5 : 19.

23 Djeung deui dina mangsa eta kaoela
manggih oerang Jahoedi reja pisan, [a] noe
ngĕnggonkeun awewe bangsa Asdod,

24 bangsa Amon djeung bangsa Moab. 'Ari
anak-anakna ngomong saparo basa As-
dod, teu barisaeun ngomong basa Ja-
hoedi, ĕnjana noeroetkeun basa oenggal-
25 oenggal bangsa. 'Toeloej eta djalma koe
kaoela dipadoean, djeung disarapa, sarta
sawareh eta djalma koe kaoela diteung-
geulan, djeung didoedoetan boeoekna;
malah koe kaoela pada disoempahan njĕ-
boet Allah, [omong kaoela]: Papatjoe-
wan maraneh mere anak maraneh awe-
we ka anak itoe lalaki, atawa njokot
anak itoe awewe keur pipamadjikaneun
anak maraneh lalaki, soemawonna keur
26 diri maraneh. 'Lain djalan kitoe, noe
matak Soeleman, radja Israil, milampah
dosa? Ari bangsa noe loba [b] taja radja
noe mapakan ka andjeunna, [c] sarta dipi-
kaäsih koe Allahna, toer koe Allah di-
djadikeun radja, njangking sabangsa Is-
rail; [d] parandene andjeunna ge milampah
dosa, kabawa koe awewe bangsa sedjen.
27 'Koemaha kami nja rek ngagoegoe ka
maraneh, milampah sakabeh kagorengan
noe sakitoe gĕdena, nja njijeun kasala-
han ka Allah oerang, djalan ngĕnggon-
28 keun awewe bangsa sedjen? 'Sarta aja
hidji poetra Jojada, anoe poetra pang-
hoeloe agoeng Eljasib, pĕrnah minantoe
ka [e] Sanbalat, oerang Horon teja; toe-
loej koe kaoela ditoendoeng ti diri ka-
29 oela.'Noen, Allah koering! [f] moegi-moegi
emoet ka darinja, tina sabab ngarĕgĕd-
keun kapanghoeloean, nja ngarĕgĕdkeun
pĕrdjangdjian kapanghoeloean sarĕng
30 pĕrdjangdjian ahli Lewi. 'Tah, [g] kitoe
eta dibĕrĕsihanana koe kaoela, dileu-
ngitkeun sakoer bangsa sedjen, sarta ka-
oela ngatoer deui djagaän panghoeloe
djeung ahli Lewi, sagawena-sagawena;
31 'kitoe deui [h] hal pangabakti soeloeh, ba-
ris dina mangsa noe ditangtoekeun, sarta
djeung hal tjikal beubeunangan teja.
Noen, Allah koering! [i] moegi-moegi emoet
ka koering, matak djadi kangeunahan.

*a* Esr. 9 : 2; p. 10 : 30. *b* 1 Radj. 3 : 13. *c* 2 Sam. 12 : 24. *d* 1 Radj. 11 : 3. *e* p. 2 : 19. *f* p. 6 : 14. *g* Esr. 10 : 16. *h* p. 10 : 34. *i* p. 5 : 19.

# KITAB ESTER.

## PASAL 1.

Ari geus kitoe, keur mangsa [a] Ahaswe-
ros, (nja eta Ahasweros teh ngara-
djaän ti sĕmĕt tanah Hindoe tĕpi ka
tanah Koes, saratoes toedjoeh likoer
2 tjoetak;) 'dina mangsa eta, keur radja
Ahasweros linggih dina korsi karadja-
3 anana, [b] di karaton Soesan, 'dina katiloe
taoenna andjeunna djoemĕnĕng radja,
harita andjeunna mestakeun ka sadaja
kapalana djeung mantrina; ari balad
Persi djeung Madajin, para menak sarta
para kapala tjoetak, aja di pajoeneunana;
4 'bari andjeunna nembongkeun kasoegi-
han kamoeljaäning karadjaänana, sarta
djeung kaleuwihan kaähenganing ka-
agoenganana, lila pisan, saratoes dalapan
5 poeloeh poë. 'Dĕmi geus djĕdjĕg poë eta,
radja mestakeun ka sakabeh djalma noe
aja di karaton Soesan, ka noe gĕde ka
noe leutik, toedjoeh poë lilana, di boe-
6 roean taman padalĕman radja. 'Aja loe-
loehoer lawon bodas djeung biroe langit,
koe tali boëh katji djeung woengoe di-
talikeun ka ali-ali perak, dina tihang
marmĕr; randjangna ĕmas djeung perak,
ajana dina oebin batoe hedjo, batoe bo-
das, batoe koneng djeung batoe beu-
7 reum. 'Ari njoegoehanana nginoem dina
wawadahan ĕmas, toer wadah teh beda-
beda roepana, sarta anggoer karadjaän
teh loba pisan, sakadar kasoegihan radja.
8 'Dĕmi nginoemna noeroetkeun hoekoem;
taja noe maksa; karana kitoe parentah
radja ka sakoer ngabeui gĕdongna, sina
milampah sakoemaha kasoekaän hidji-
9 hidji djalma. 'Kitoe keneh Wasti, radja
istri, mestakeun ka para istri di gĕdong
karadjaän radja Ahasweros.

*a* Esr. 4 : 6. *b* Nĕh. 1 : 1.

10 Dina poë noe katoedjoeh, keur radja
soeka manah koe tji-anggoer, seug

nimbalan ka Mĕhoeman, Bista, Harbona,
Bigta djeung Abagta, Setar djeung Kar-
kas, nja eta mantri djĕro noe toedjoeh,
poerah ngalaladenan di pajoeneun radja
11 Ahasweros, 'koedoe ngala Wasti, radja
istri, dideuheuskeun ka pajoeneun radja,
nganggo makoeta karadjaän; kĕrsana
nembongkeun kageulisanana ka djalma-
djalma djeung ka kapala-kapala; wan-
12 toe langkoeng aloes roepana. 'Dĕmi ra-
dja istri Wasti teu kĕrsaeun ngadeu-
heusan, teu anoet ka timbalan radja,
noe dilantarankeun koe mantri djĕro teja.
Toeloej radja bĕndoe langkoeng-lang-
koeng, moenggah ngĕntab wĕrana di
13 djĕro manahna. 'Tidinja radja mariksa
ka boedjangga-boedjangga, noe nganja-
rahokeun dina mangsa-mangsa; karana
nja kitoe panganggo radja moenggoeh
ka sakoer noe nganjahokeun adat djeung
14 hoekoem; 'ari noe pangparĕkna ka an-
djeunna nja Karsĕna, Setar, Admata,
Tarsis, Meres, Marsĕna djeung Mĕmoe-
kan, toedjoehanana kapala oerang Persi
djeung oerang Madajin, pada bakoe
marĕk di pajoeneun radja, sarta tjara-
15 lik panggirangna dina karadjaän. ['La-
hirna]: Noeroetkeun hoekoem, radja
istri Wasti teh koedoe dikoemahakeun,
pedah teu ngalampahkeun timbalan ra-
dja Ahasweros, noe dilantarankeun koe
16 mantri djĕro teja? 'Mihatoer Mĕmoekan
ka pajoeneun radja sarta ka para ka-
pala: Lain ka salira radja bae radja
istri Wasti milampahna bengkok teh;
salĕrĕsna kitoe keneh ka sadaja kapala-
kapala sarĕng ka sadaja djalma-djalma,
noe di saniskantĕn tjoetak kagoengan
17 radja Ahasweros. 'Karantĕn eta lampah
radja istri tinangtos kaoewar-aerkeun
ka sadaja awewe-awewe; geus kantĕnan
pada datang rasa njoemahkeun ka sala-
kina, dimana aja noe ngaromong: Radja
Ahasweros miwarang ngadeuheuskeun
Wasti, radja istri, ka pajoeneunana, tapi
18 teu ngadeuheusan. 'Dalah dangĕt ajeuna
keneh, sakoer kapala istri bangsa Persi
sarĕng Madajin, noe geus ngaroeping
wartos eta lampah radja istri, tinangtos
ngaromong kitoe ka sadaja kapala radja;
tĕmahna nja teu woedoe ngajakeun
19 tjoewa sarĕng poendoeng. 'Madak sa-
poek sang radja, moegi-moegi ka loe-
war timbalan ti salira radja, sarĕng
piwarang disĕratkeun, dilĕbĕtkeun kana
parentah Persi sarĕng Madajin, [a] soe-
paja oelah dirĕmpak, jen Wasti teh oelah
lĕbĕt deui ka pajoeneun radja Ahaswe-
ros; sarĕng karadjaänana moegi koe
radja dipasihkeun ka kantjana, noe oeta-
20 ma ti batan eta. 'Sarĕng samangsa eta
timbalan radja, anoe bade didamĕl, di-
embarkeun di sakaradjaänana, (wantoe
karadjaän teh agoeng,) ladjĕng sada-
jana awewe, gĕde-leutik, tinangtos pada
21 hormat ka salakina. 'Ari eta pihatoer
pangraos radja sarta para kapala teh
bĕnĕr; toeloej radja midamĕl sapihatoer
22 Mĕmoekan. 'Prak ngintoenkeun sĕrat
ka sakabeh tjoetak kagoengan radja, [b]
ka hidji-hidji tjoetak noeroetkeun aksa-
rana, sarta ka hidji-hidji bangsa noe-
roetkeun basana, soepaja oenggal-oeng-
gal djalma lalaki kawasa di saimah-
imahna, sarta njatoerkeun eta noeroet-
keun basa bangsana. *a* p. 8:8. *b* p. 3:12.

## PASAL 2.

Sanggeusna sagala pĕrkara noe tadi teja,
barang geus lĕmpĕr bĕndoe radja Ahas-
weros, ras radja emoeteun ka Wasti, [a]
djeung ka lampahna, sarta ka noe di-
2 tangtoskeun hal Wasti teja. 'Pok ren-
tjang-rentjang radja, noe ngalaladenan
ka andjeunna, aroendjoekan: Saena sang
radja dipangnejangankeun landjang, pa-
3 rawan, noe gareulis roepina.'Nja eta sang
radja moegi ngadjĕnĕngkeun toekang
ngaloris di sadajana tjoetak karadjaäna-
na, sina pada ngoempoelkeun sakoer
landjang, parawan, anoe geulis roepina,
ka karaton Soesan, ka gĕdong istri, di-
selehkeun ka panangan Hegai, mantri
radja, toekang ngadjaga para istri, sa-
4 rĕng sina pada dileler pĕrhijasanana.'Geus
kitoe mana-mana landjang, anoe sae
koe pangraos radja, djĕnĕngkeun radja,
ngagĕntosan Wasti. Ari eta pihatoer
pangraos radja teh bĕnĕr; prak mida-
mĕl kitoe. *a* p. 1:12, 19.
5 Aja hidji oerang Jahoedi di karaton
Soesan, djĕnĕnganana Mordĕkai, poetra
Jair, anoe poetra Simi, anoe poetra Kis,
6 oerang Binyamin.'Ari eta djalma dibojong
ti Jĕroesalem, kaäsoep bojongan [a] noe di-
bojong reudjeung Jĕkonya, radja Joeda,
noe dibojong koe Nĕboekadnesar, radja
7 Baboel teja. 'Sarta ngamemenan Hadasa,

nja eta Ester, poetra mamang Morděkai;
wantoe Ester teh teu rama teu iboe.
Ari eta landjang aloes dĕdĕg geulis roepa,
sarta sanggeus maot iboe-ramana, di-
koekoet koe Morděkai, diangkĕn poetra.
8 'Ari geus kitoe, mangsa geus kaoetara
pangandika radja djeung parentahna,
sarta mangsa landjang reja pisan di-
koempoelkeun ka karaton Soesan, dise-
lehkeun ka panangan Hegai teja, seug
Ester oge diala ka gĕdong radja, dise-
lehkeun ka panangan Hegai, toekang
9 ngadjaga para istri. 'Ari eta landjang
koe pangraos Hegai oetama pisan, sarta
landjang teh mĕndak tjitĕrĕs di pajoe-
neunana; djeung Hegai ngageuwat ka
Ester ngaleler pĕrhijasanana, sarta doe-
oemanana, kitoe deui dileler toedjoeh
landjang beunang mĕting, ti gĕdong ra-
dja; toer andjeunna dialihkeun katoet
landjang-landjangna ka ĕnggon panga-
10 loesna di gĕdong istri. 'Dĕmi Ester teu
mopojankeun bangsana djeung asalna;
karana andjeunna diparentah koe Mor-
11 dĕkai, jen oelah dipopojankeun. 'Sarta
saban-saban poë Morděkai teu loewang
angkat-angkatan di hareupeun boeroean
gĕdong istri, hojongeun oeninga Ester
salamĕt hanteuna, sarta Ester bakal di-
12 koemahakeun. 'Dĕmi geus nĕpi kana
giliran hidji-hidji landjang ngadeuheu-
san ka radja Ahasweros, satoetoepna
dipilampah koemaha adat ka istri, doewa
wĕlas boelan lilana, (karana kakara djĕ-
djĕg poë dihijasanana, gĕnĕp boelan koe
minjak moer, gĕnĕp boelan deui koe
wawangian sarta koe pĕrhijasan istri,)
13 'seug kijeu pĕtana landjang teh nja nga-
deuheusan ka radja: naon bae noe koe
landjang teh dipenta, dileler ka dinja,
soepaja koe landjang dibawa ngadeu-
heus ti gĕdong istri ka gĕdong radja.
14 'Asoepna wantji boerit, isoekna moe-
lang deui ka gĕdong istri, tapi ka noe
hidji deui, diselehkeun ka panangan
Saäsgas, mantri radja, toekang ngadjaga
parĕkan. Teu marĕk-marĕk deui ka ra-
dja, kadjaba moen radja misoeka ka
dinja, sarta disaoer, disĕboet ngaranna.
15 'Mangsa geus nĕpi kana giliran Ester,
poetra Abihail, anoe mamang Morděkai,
noe dikoekoet koe Morděkai, diangkĕn
poetra teja, bade ngadeuheus ka radja,
hanteu moendoet naon-naon, kadjaba
ti noe dipisaoer koe Hegai, mantri radja,
toekang ngadjaga istri teja. Ari Ester
teh mĕndak koernija dina panon sakoer
16 djalma noe nendjo. 'Toeloej Ester teh
diala ka radja Ahasweros, ka gĕdong
karadjaän, dina boelan noe kasapoeloeh,
nja eta boelan Tebet, [b] dina katoedjoeh
taoenna andjeunna djoemĕnĕng radja.
17 'Geus kitoe radja asiheun ka Ester, leu-
wih ti batan ka istri noe loba, sarta
mĕndak koernija djeung tjitĕrĕs di pa-
joeneunana, leuwih ti batan parawan
noe loba; moenggah mastakana koe ra-
dja ditĕrapan makoeta karadjaän, nja
18 didjadikeun radja, ngaganti Wasti. 'Ti-
dinja [c] radja mestakeun rosa pisan ka
sakabeh kapalana djeung mantrina, nja
eta pesta Ester; sarta andjeunna ka
tjoetak-tjoetak midamĕl kasĕnangan,
djeung maparin pasihan-pasihan saka-
dar kasoegihan radja. *a* 2 Radj. 24:14.
*b* p. 1:3. *c* p. 1:3.

19 Ari mangsa ngoempoelkeun parawan
ngadoewa-kalian, eta Morděkai keur
20 tjalik dina lawang radja. 'Dĕmi Ester
teu ngoeningakeun asalna djeung bang-
sana, sakoemaha parentah Morděkai ka
andjeunna teja; karana Ester ngalam-
pahkeun piwoeroek Morděkai, satjara
21 keur dimemenan di andjeunna bae. 'Dina
mangsa eta, keur Morděkai tjalik dina
lawang radja, harita Bigtan djeung
Teres, doewanana mantri radja, kaäsoep
toekang ngadjaga bangbaroeng, djadi
arambĕkeun, sarta narejangan djalan,
hajang maehan ka radja Ahasweros.
22 'Ari eta pĕrkara kaoeninga koe Mordĕ-
kai, sarta koe andjeunna dipopojankeun
ka Ester, radja istri; seug koe Ester
dioendjoekkeun ka radja, njĕbat djĕ-
23 nĕngan Morděkai. 'Ana dipariksa eta
pĕrkara, kapanggih saĕnjana; toeloej
doewanana digantoeng dina kai, [a] sarta
ditoeliskeun dina kitab babad di pajoe-
neun radja. *a* p. 6:1, 2.

## PASAL 3.

Sanggeusna sagala pĕrkara noe tadi
teja, radja Ahasweros ngagoengkeun
Haman anak Hamĕdata, bangsa Agag;
didjoengdjoengkeun [a] sarta dipaparin
pangtjalikan loehoer ti pangtjalikan sa-
kabeh kapala, noe araja di andjeunna.
2 'Ari sakabeh abdi radja, noe dina lawang

radja, pada mĕndĕk sarta njarĕmbah
ka Haman; karana nja kitoe timbalan
radja hal Haman. Dĕmi Mordĕkai mah
hanteu mĕndĕk sarta hanteu njĕmbah.
3 'Pok abdi-abdi radja, noe dina lawang
radja, ngaromong ka Mordĕkai: Koe
naon sampejan mana ngarĕmpak tim-
4 balan radja? 'Kitoe bae ngaromongna
ka andjeunna saban-saban poë, tapi teu
diwaro. Lila-lila pada ngoeninga ka Ha-
man, hajangeun tĕrang, kasaoeran Mor-
dĕkai tĕtĕp hanteuna; karana geus ma-
parin njaho ka darinja, jen andjeunna
5 oerang Jahoedi. 'Ana katendjo koe Ha-
man, ĕnja Mordĕkai teu mĕndĕk hanteu
njĕmbah ka manehna, seg Haman teh
6 pinoeh koe ambĕk. 'Tatapi rarasaän
Haman tjoemah dek maehan ka Mor-
dĕkai woengkoel; karana abdi-abdi teja
geus mopojankeun ka Haman bangsa
Mordĕkai; mana Haman nejangan djalan,
hajang noempoerkeun sakabeh oerang
Jahoedi, noe di sakaradjaän Ahasweros,
7 nja eta bangsa Mordĕkai. 'Dina boelan
noe mimiti, nja eta boelan Nisan,[b] mangsa
kadoewa-wĕlas taoenna Ahasweros teja
djoemĕnĕng radja, pek ngaloengkeun [c]
Poer, tĕgĕsna lotĕre, di hareupeun Ha-
man, mapaj-mapaj poë sarta mapaj-ma-
paj boelan; ana ninggang ka boelan noe
kadoewa-wĕlas, nja eta boelan Adar.

*a* 2 Radj. 25:28. *b* p. 2:16. *c* p. 9:24, 26.

8 Tidinja Haman oendjoekan ka radja
Ahasweros: Aja hidji bangsa paboeran-
tak nja pabarĕntjaj, tjampoer sarĕng
bangsa noe loba di saniskantĕn tjoetak
karadjaän gamparan; ari hoekoemna
geseh ti hoekoem bangsa noe loba, sa-
rĕng teu ngalampahkeun hoekoem radja;
mĕnggahing sang radja moal sae diantĕp.
9 'Madak sapoek sang radja, moegi ma-
parin sĕrat, jen eta teh kĕdah digĕm-
poer; geus kitoe simabdi sanggĕm nim-
bang perak salaksa talenta, diselehkeun
ka leungeun djalma noe njarĕpĕng damĕl,
baris dilĕbĕtkeun ka doenya-brana sang
10 radja. 'Gantjang radja ngaläan [a] tjing-
tjinna ti ramo andjeunna, dipaparinkeun
ka Haman anak Hamĕdata, bangsa Agag,
11 moesoeh oerang Jahoedi. 'Ngalahir ra-
dja ka Haman: Eta perak dibikeun ka
maneh, kitoe keneh eta bangsa, soepa-
ja dipigawe sakoemaha pihadeëunana
12 koe pangrasa maneh. 'Gantjang disalaoer
djoeroe-toelis radja, dina boelan noe
mimiti, dina tanggal tiloe wĕlas; pek
ditoelis sakoemaha parentah Haman, nja
njoeratan ka para goepĕrnoer radja,
djeung ka para bopati noe njarangking
tjoetak-tjoetak, sarta ka kapala oenggal-
oenggal bangsa; [b] ka hidji-hidji tjoetak
noeroetkeun aksarana, sarta ka hidji-
hidji bangsa noeroetkeun basana; njoe-
ratanana mawa padjĕnĕngan radja Ahas-
weros,[c] sarta soeratna ditjap koe tjingtjin
13 radja. 'Ari eta soerat-soerat dikirimkeun
koe lantaran [d] pasoeratan ka saniskara
tjoetak kagoengan radja, sina pada noem-
poerkeun, meuntjit djeung ngagĕmpoer
sakabeh oerang Jahoedi, noe ngora
djeung noe kolot, boedak leutik djeung
awewe, dina poë hidji, nja dina tanggal
tiloe wĕlas, boelan noe kadoewa-wĕlas,
nja eta boelan Adar; sarta djaraheu-
14 nana koedoe dirajah. 'Oenina eta soerat,
koedoe dibere parentah dina oenggal-
oenggal tjoetak, masing njata ka sa-
kabeh bangsa, ana nĕpi ka poë eta koe-
15 doe pada sadija. 'Sĕmproeng pasoeratan
teh boedal, geus diangkĕrkeun koe tim-
balan radja; sarta eta parentah dipa-
parinkeun di karaton Soesan. Ari radja
reudjeung Haman tjaralik ngaleueut,
tatapi nagara Soesan mah goejoer.

*a* p. 8:2. *b* p. 1:22. *c* 1 Radj. 21:8. *d* 2 Bab. 30:6.

## PASAL 4.

Barang koe Mordĕkai geus kaoeninga
sakabeh lampah noe tadi teja, seug
Mordĕkai [a] njosoëk panganggona, rap
nganggo karoeng djeung lĕboe, toeloej
ka loewar, njorang tĕngah nagara, bari
djĕrat-djĕrit, rosa pisan ngadjĕritna sar-
2 ta mĕlas-mĕlis. 'Djol dongkap ka hareu-
peun lawang radja; karana taja noe
meunang asoep kana lawang radja, ari
3 make karoeng mah.'Djeung deui di oeng-
gal-oenggal tjoetak, ka mana bae da-
tangna eta timbalan radja djeung paren-
tahna teja, lĕbah oerang Jahoedi pada pri-
hatin katjida pisan, bari pada poewasa,
sarta tjeurik midangdam; reja pisan
ngĕdĕngna ge dina karoeng djeung lĕboe.
4 'Djĕboel landjang-landjang Ester djeung
mantri-mantrina, pada ngoeninga ka an-
djeunna. Heug radja istri teh ngaren-
djag liwat saking; gantjang ngintoen-
keun panganggo, soepaja dianggokeun

ka Mordĕkai, djeung soepaja dilaän eta
karoengna; tatapi koe Mordĕkai hanteu
5 ditampa. 'Tidinja Ester njaoer Hatak,
mantri radja saoerang, noe koe radja
dibakoekeun toenggoe pajoeneunana;
seug dipiwarang ka Mordĕkai, hojongeun
oeninga eta teh naon, djeung koemaha
6 sababna? 'Bral Hatak teh ka loewar ka
Mordĕkai, ka aloen-aloen nagara, noe
7 di hareupeun lawang radja. 'Toeloej koe
Mordĕkai dipoepoelihan saniskara noe
kapĕndak koe andjeunna, sarta djeung
lobana [b] oewang, anoe tjarek Haman
dek ditimbang, diasoepkeun ka doenyabrana
radja tina sabab oerang Jahoedi,
8 soepaja meunang digĕmpoer. 'Djeung
diselehan salinan soerat parentah, [c]
noe dipaparinkeun di Soesan, sangkan
oerang Jahoedi ditoempoerkeun teja,
soepaja ditingalikeun ka Ester sarta
ditĕrangkeun ka andjeunna; malah dititah
ngomat-ngomatan ka Ester, sina
ngadeuheusan ka radja, soepaja noenoehoen
ka radja, sarta nĕdakeun bang-
9 sana ka pajoeneun radja. 'Ari geus dongkap
deui Hatak teh, toeloej ngoeningakeun
10 ka Ester eta kasaoeran Mordĕkai. 'Ngalahir
Ester ka Hatak, sarta dipiwarang
11 ngoeninga ka Mordĕkai, kijeu: 'Sakabeh
abdi radja djeung djalma eusi tjoetak-
tjoetak kagoengan radja pada njaho, jen
saha-saha djalma, lalaki atawa awewe,
noe ngadeuheus ka radja ka boeroean
djĕro, hanteu kalawan disaoer, hoekoemna
sahidji, nja dipaehan; [d] kadjaba lamoen
radja njodorkeun tĕtĕkĕn ĕmas
ka dinja, soepaja hiroep. Ari lĕbah koering
teu disaoer ngadeuheus ka radja,
12 geus tiloe poeloeh poë ijeu. 'Toeloej eta
kasaoeran Ester dioeningakeun ka Mor-
13 dĕkai. 'Ari saoer Mordĕkai, koedoe ngawangsoel
ka Ester kijeu: Oelah aja sangka
sadjĕroning manah, njai pirahajoeëunda
di gĕdong radja, ingkar ti oerang
14 Jahoedi noe loba. 'Karana oepama njai
repeh bae dina mangsa ajeuna, geus
tangtoe aja kadjĕmbaran djeung kaleupasan
ka oerang Jahoedi ti ĕnggon sedjen,
tatapi diri njai djeung saähli karoehoen
njai mah tanwande digĕmpoer.
Djeung saha noe njaho, [e] njai pangdatang
kana karadjaän teh, palangsijang nja koe
15 karana mangsa kijeu. 'Ari lahir Ester,
koedoe ngawangsoel ka Mordĕkai kijeu:
16 'Mangga geura moelih, koempoelkeun
sakabeh oerang Jahoedi anoe aja di
Soesan, seug moedoe pada poewasa tina
hal koering, oelah dalahar-leueut sadjĕro
tiloe poë, beurang-peuting; koering oge
sĕdja poewasa kitoe reudjeung landjang-
landjang koering; nja djalan kitoe koering
sĕdja ngadeuheus ka radja, nadjan
teu idin hoekoem; sarĕng oepama koering
dongkap ka tiwas mah, [f] iklas tiwas
17 oge. 'Bral Mordĕkai moelih, sarta ngalampahkeun
sakoemaha noe koe Ester
didawoehkeun ka andjeunna teja.

*a* 2 Radj. 19:1; Esr. 9:3. *b*. p. 3:9. *c* p. 3:15. *d* p. 5:2; 8:4. *e* 1 Moesa 45:7. *f* 1 Moesa 43:14.

## PASAL 5.

Dĕmi geus kitoe, dina poë noe katiloe
Ester nganggo karadjaän, seug toeloej
ngadĕg di boeroean gĕdong radja,
[a] boeroean djĕro teja, pabĕnĕran gĕdong
radja. Kalĕrĕsan radja keur linggih
dina korsi karadjaän, di gĕdong kara-
2 djaän, pabĕnĕran lawang gĕdong. 'Ari
geus kitoe, barang radja ningali Ester,
radja istri, keur ngadĕg di boeroean,
seug Ester mĕndak koernija dina sotja
radja, sarta radja gantjang [b] ka Ester
njodorkeun tĕtĕkĕn ĕmas, noe ditjĕpĕng
koe pananganana. Sĕr Ester ngadeu-
3 keutan, ngaragap tjongo tĕtĕkĕn. 'Ngalahir
radja ka Ester: Eh Ester, radja
istri! aja naon? sarta naon nja kahojong?
[c] tangtoe dibere, masih sabeulah
4 karadjaän oge. 'Ari wangsoelan Ester:
Noen, madak sapoek sang radja, moegi-
moegi sang radja dintĕn ijeu linggih
sarĕng poen Haman kana toewang, anoe
kenging simkoering njawiskeun bade
5 sang radja. 'Ngalahir radja: Sing gantjang
njalaoer Haman, sina ngalakonan
lahiran Ester. Tidinja radja soemping
reudjeung Haman kana toewang beu-
6 nang njawiskeun Ester. 'Toeloej radja
ngalahir ka Ester, [d] dina keur toewang
anggoer: Tjik, naon pamoendoet njai?
tangtoe dibere; sarta naon nja kahojong?
tangtoe dilaksanakeun, masih sa-
7 beulah karadjaän oge. 'Ngawangsoel
Ester, kijeu wangsoelanana: Noen, mĕnggahing
panĕda sarĕng panoehoen sim-
8 koering, 'madak simkoering mĕndak
koernija dina sotja sang radja, sarĕng
madak sapoek sang radja, kĕrsa maparin

panĕda simkoering, sarĕng kĕrsa ngalak-
sanakeun panoehoen simkoering, moegi-
moegi sang radja linggih deui sarĕng
Haman kana toewang, anoe bade ditja-
wiskeun koe simkoering pihatoeraneun
sang radja sarĕng Haman; geus kitoe
isoekan simkoering sĕdja milampah sa-
pangandika sang radja. *a* p. 4 : 11.
*b* p. 4 : 11. *c* Mark. 6 : 23. *d* p. 7 : 2.
9 Tidinja Haman ka loewar dina poë eta,
boengah sarta soeka ati; tatapi ana Ha-
man nendjo Mordĕkai dina lawang radja,
[a] teu hoedang, teu oesik-oesik atjan tina
sabab manehna, seg Haman teh pinoeh
10 koe ambĕk ka Mordĕkai. 'Tatapi Haman
nahankeun maneh bae, sarta kĕbat moe-
lang ka imahna; seg nitah ngala kaha-
deanana djeung Seres pamadjikanana.
11 'Toeloej Haman ka eta njaritakeun ka-
moeljaäning kabeungharanana, djeung
karejaän anakna, kitoe deui saniskara
hal manehna diagoengkeun koe radja,
datang ka didjoengdjoeng ngoengkoelan
para kapala djeung para mantri radja.
12 'Djeung deui omong Haman: Toeroeg-
toeroeg koe radja istri Ester taja noe
ditjandak sarĕng radja kana toewang
kenging andjeunna njawiskeun, kadjaba
ti diri kaoela; malah kaoela diondang
deui ka andjeunna isoekan sarĕng radja.
13 'Tatapi eta sakabehna teu hasil ka ka-
oela, salilana eta Jahoedi, si Mordĕkai
teja, masih keneh katendjo koe kaoela
14 dijoek dina lawang radja. 'Ngadjawab
Seres pamadjikanana ka dinja, djeung
sakabeh kahadeanana: Saena miwarang
njijeun panggantoengan, piloehoereu-
nana lima poeloeh asta; sarĕng isoek
kĕdah hatoeran ka radja, eta si Mordĕkai
sina digantoeng ka inja; geus kitoe an-
djeun tjalik sinarĕngan radja kana toe-
wang, bari boengah. Ari eta pĕrkara koe
pangrasa Haman pibĕnĕreun; prak nitah
njijeun panggantoengan. *a* p. 3 : 2.

## PASAL 6.

Dina peuting eta radja teu jasaeun koe-
lĕm. Tidinja miwarang ngala kitab pa-
ngelingan, nja eta babad; seug diwatja
2 di pajoeneun radja. 'Parĕng mĕndak toe-
lisan, [a] jen Mordĕkai ngoeningakeun hal
Bigtana djeung Teres, doewa mantri ra-
dja, kaäsoep toekang ngadjaga bangba-
roeng, noe pada nejangan djalan, dek
3 maehan ka radja Ahasweros teja. 'Ma-
riksa radja: Naon kahormatan atawa
kaägoengan, noe geus digandjarkeun ka
Mordĕkai tina hal kitoe teh? Ngawang-
soel gandek-gandek radja, noe ngalala-
denan ka andjeunna: Soemoehoen, teu
4 digandjar naon-naon. 'Mariksa deui ra-
dja: Aja saha di boeroean? Kabĕnĕran
Haman geus datang ka boeroean gĕdong
radja, ka boeroean loewar, sĕdja oen-
djoekan ka radja, soepaja Mordĕkai di-
gantoeng dina panggantoengan, beunang
Haman njadijakeun keur Mordĕkai teja.
5 'Ngawangsoel gandek-gandek radja ka
andjeunna: Soemoehoen, poen Haman
noe aja di boeroean. Lahiran radja: Sina
6 ka dijeu. 'Geus dongkap Haman teh, seug
koe radja dipariksa: Tjik, djalma noe koe
radja dikĕrsakeun dihormat, koedoe di-
koemahakeun? Ari tjarek Haman sadjĕro
hate: Na saha noe koe radja dikĕrsakeun
7 dihormat, leuwih ti batan aing? 'Nga-
wangsoel Haman teh ka radja: Soemoe-
hoen, djalma noe koe radja dikĕrsakeun
8 dihormat, 'kĕdah dianteuran panganggo
karadjaän noe bijasa dianggo koe radja,
kitoe deui koeda noe bakoe dititihan koe
radja, noe hoeloena ditĕrapan makoeta
9 karadjaän; 'ari eta panganggo sarĕng eta
koeda kĕdah diselehkeun ka leungeun
kapala radja saoerang, noe kalĕbĕt para
menak, sina makeanan eta djalma noe
koe radja dikĕrsakeun dihormat, toeloej
ditoenggangkeun kana eta koeda, diarak
toeroet loeloeroeng nagara, [b] bari tjĕtjĕ-
loek ti heulaeunana: Nja kijeu didamĕlna
djalma, noe koe radja dikĕrsakeun di-
10 hormat. 'Ngalahir radja ka Haman: Geu-
wat njokot eta papakean djeung eta
koeda, sakoemaha omongan maneh, seg
koedoe milampah kitoe ka Mordĕkai,
oerang Jahoedi, noe sok dijoek dina la-
wang radja teja; sakabeh omongan ma-
neh noe tadi sakĕtjap oge oelah aja noe
11 pĕtjat. 'Prak Haman njokot eta pa-
nganggo djeung eta koeda, seg makea-
nan Mordĕkai; toeloej ditoenggangkeun,
diarak toeroet loeloeroeng nagara, bari
tjĕtjĕloek ti heulaeunana: Nja kijeu dida-
mĕlna djalma, noe koe radja dikĕrsakeun
12 dihormat! 'Tidinja Mordĕkai moelih deui
kana lawang radja; dĕmi Haman mah
goera-giroe ka imahna, prihatin [c] sarta
13 sirahna ditjindoeng. 'Sadatangna Haman

[d] ka Seres pamadjikanana djeung ka sakabeh kahadeanana, njaritakeun saniskara noe kasorang koe manehna. Ngadjawab sobatna noe palintĕr djeung Seres pamadjikanana: Oepama Mordĕkai, noe hareupeunana andjeun ngamimitian roeboeh teh, kaäsoep toeroenan Jahoedi mah, moal mampoeh andjeun teh ka dinja, geus kantĕnan roeboeh hareupeu-
14 nana. 'Sabot keur omong-omongan keneh djeung Haman, djĕboel mantri radja, goesak-gasik [e] ngala Haman kana toewang beunang njawiskeun Ester teja.

*a* p. 2:22. *b* 1 Moesa 41:43. *c* 2 Sam. 15:30. *d* p. 5:10. *e* p. 5:8.

## PASAL 7.

Tidinja radja soemping reudjeung Haman, [a] bade toewang sarĕng Ester, ra-
2 dja istri. 'Toeloej radja ngalahir deui ka Ester dina poë noe kadoewa, keur toewang anggoer: [b] Eh Ester, radja istri! naon pamoendoet njai? tangtoe dibere; sarta naon nja kahojong? tangtoe dilaksanakeun, masih sabeulah karadjaän oge.
3 'Ngawangsoel Ester, radja istri, kijeu wangsoelanana: Noen, sang radja! madak simkoering mĕndak koernija dina sotja sang radja, sarĕng madak sapoek sang radja, simkoering moegi-moegi diparin pati simkoering, tina panĕda simkoering, kitoe deui bangsa simkoe-
4 ring, tina panoehoen simkoering. 'Karantĕn simkoering [c] geus pada didjoewal, nja diri simkoering sarĕng bangsa simkoering, bade ditoempoerkeun, dipeuntjit sarĕng digĕmpoer. Saoepantĕn simkoering didjaroewal bade didjadikeun boedak sarĕng eusi-imah mah, simkoering wajahna repeh bae, sangkilang satroe teh moal bisaeun ngagĕntosan
5 karoegian sang radja. 'Ngalahir radja Ahasweros, kijeu lahirna ka Ester, radja istri teh: Na saha teja eta teh, sarta di mana eta teh, noe boga pikir migawe
6 kitoe? 'Wangsoelan Ester: Soemoehoen, ari satroe sarĕng moesoeh tamah, nja ijeu Haman noe djoelig teh! Sĕblak Haman teh reuwas di pajoeneun radja sarta ra-
7 dja istri. 'Neut radja teh ngadĕg tina toewang anggoer, bari bĕndoe, seug lĕbĕt ka taman padalĕman; ari Haman mah tjitjing, sĕdja njoehoenkeun patina ka Ester, radja istri; karana geus waspadaeun, jen geus pasti manehna ditĕrapan
8 katjilakaän ti radja. 'Ana soemping deui radja teh ti taman padalĕman ka gĕdong toewang anggoer teja, bĕt Haman geus njoeoeh kana randjang, noe keur dilinggihan koe Ester. Pok radja ngalahir: Karah eta teh dek maksa ongkoh ka radja istri di aing, di djĕro gĕdong? Ka loewar timbalan ti lambe radja, seg beungeut Haman koe abdi-abdi ditjin-
9 doengan. 'Oendjoekan [d] Harbona, saoerang mantri noe di pajoeneun radja: Ongkoh kalĕrĕsan [e] panggantoengan beunang Haman njijeun pikeun Mordĕkai, noe misaoer anoe matak sae ka sang radja teja, geus nangtoeng deukeut imah Haman, loehoerna lima poeloeh asta. Lahiran radja: Gantoeng bae ka inja!
10 'Prak Haman teh digantoeng dina panggantoengan, beunang manehna njadijakeun pikeun Mordĕkai teja. Ari bĕndoe radja toeloej lĕmpĕr.

*a* p. 5:8. *b* p. 5:3, 6. *c* p. 3:9. *d* p. 1:10. *e* p. 5:14.

## PASAL 8.

Dina poë harita keneh imah Haman, moesoeh oerang Jahoedi, koe radja Ahasweros dipaparinkeun ka Ester, radja istri; sarta Mordĕkai doemeuheus ka pajoeneun radja, karana Ester geus ngoeningakeun [a] pĕrnah Mordĕkai ka an-
2 djeunna. 'Toeloej [b] radja ngalaän tjingtjinna, noe geus ditjandak deui ti Haman, seug dipaparinkeun ka Mordĕkai. Sarta Mordĕkai koe Ester didamĕl kokolot imah Haman.

*a* p. 2:7, 15. *b* p. 3:10.

3 Tidinja Ester oendjoekan deui ka pajoeneun radja, sarta mĕndĕk ka pajoeneun dampalna, bari nangis, djeung noenoehoen ka andjeunna, moegi-moegi ngaboeroengkeun kagorengan Haman, bangsa Agag, sarta djeung maksoedna, noe koe eta dimaksoed, njilakakeun ka
4 oerang Jahoedi teja. 'Sor radja [a] ka Ester njodorkeun tĕtĕkĕn ĕmas; neut Ester teh indit, toeloej ngadĕg di pa-
5 joeneun radja. 'Ari pioendjoekna: Madak sapoek sang radja, sarĕng madak simkoering mĕndak koernija dina sotja sang radja, kalajan pĕrkawisna lĕrĕs di pajoeneun sang radja, sarĕng simkoering kamanah koe salira radja, moegi miwarang njĕratan, ngabadakeun soerat-soerat hal maksoed Haman anak

Hamĕdata, bangsa Agag, noe koe eta
ditoelis, soepaja digĕmpoer oerang Ja-
hoedi, noe di sadajana tjoetak kagoe-
6 ngan radja teja. 'Karantĕn koemaha
simkoering nja pikawĕrateun ningal ka-
tjilakaän, noe pinaradjangeun ka bangsa
simkoering? sarĕng koemaha simkoering
nja pikawĕrateun ningal digĕmpoerna
7 kadang-wargi simkoering? 'Ngawalon
radja Ahasweros ka Ester, radja istri,
djeung ka Mordĕkai, oerang Jahoedi:
Satĕmĕnna, imah Haman koe kami geus
dibere ka Ester, sarta djinisna geus di-
gantoeng dina panggantoengan, sapedah
njodorkeun leungeunna ka oerang Ja-
8 hoedi. 'Ajeuna maraneh geura njoeratan
ka oerang Jahoedi, sakoemaha pihade-
eunana koe pangrasa maraneh, [b] mawa
padjĕnĕngan radja, sarta tjap koe tjing-
tjin radja; karana tijap-tijap soerat, noe
ditoelis mawa padjĕnĕngan radja sarta
ditjap koe tjingtjin radja mah, hanteu beu-
9 nang dibadakeun. 'Gantjang [c] disalaoer
djoeroe-toelis radja, dina waktoe eta
keneh, ninggang boelan noe katiloe, nja
eta boelan Siwan, dina tanggal tiloe-
likoerna; pek ditoelis sakoemaha pa-
rentah Mordĕkai, nja njoeratan ka oe-
rang Jahoedi, sarta ka para goepĕrnoer,
ka para bopati, djeung ka para kapala
tjoetak, [d] ti sĕmĕt tanah Hindoe tĕpi
ka tanah Koes, saratoes toedjoeh likoer
tjoetak; ka hidji-hidji tjoetak noeroet-
keun aksarana, sarta ka hidji-hidji bangsa
noeroetkeun basana; kitoe keneh ka
oerang Jahoedi noeroetkeun aksarana
10 djeung noeroetkeun basana. 'Ari njoe-
ratanana teh mawa padjĕnĕngan radja
Ahasweros, sarta soeratna ditjap koe
tjingtjin radja; toeloej eta soerat-soerat
dikirimkeun koe lantaran pasoeratan
toempak koeda, nja taroempak koeda
paboeroe kagoengan radja, anak ti pa-
11 mibitan. 'Sadjĕrona eta soerat oerang
Jahoedi di oenggal-oenggal nagara koe
radja diidinan koempoel ngadjaga patina,
sarta noempoerkeun, meuntjit djeung
ngagĕmpoer sakabeh kawasa djalma-
djalma, kitoe deui eusi tjoetak, noe nga-
moesoeh ka maranehanana, katoet boe-
dak leutik djeung awewe, sarta djara-
12 heunana meunang dirajah, 'dina poë
hidji di sakabeh tjoetak kagoengan radja
Ahasweros, [e] nja eta dina tanggal tiloe
wĕlas, boelan noe kadoewa-wĕlas, tĕ-
13 gĕsna boelan Adar. 'Oenina eta soerat,
koedoe dibere parentah dina oenggal-
oenggal tjoetak, masing njata ka sa-
kabeh bangsa, ana nĕpi ka poë eta oe-
rang Jahoedi koedoe pada sadija, soepaja
14 maralĕs ka moesoeh-moesoehna. 'Sĕm-
proeng pasoeratan teh boedal, taroempak
koeda paboeroe kagoengan radja teja,
sarta gagantjangan, da geus diangkĕr-
keun koe timbalan radja; sarta eta pa-
rentah dipaparinkeun di karaton Soesan.
15 'Djol Mordĕkai ka loewar ti pajoeneun
radja, nganggo panganggo karadjaän,
roepa biroe langit djeung bodas, toer
nganggo makoeta ĕmas gĕde pisan, sarta
haroedoem boëh katji djeung woengoe;
[f] ari nagara Soesan teh soesoerakan
16 sarta boengah. 'Di lĕbah oerang Jahoedi
tjaäng, djeung aja karamean, kaätohan,
17 sarta kahormatan. 'Kitoe deui di oeng-
gal-oenggal tjoetak sarta di oenggal-
oenggal nagara, ka mana bae datangna
eta timbalan radja djeung parentahna
teja, lĕbah oerang Jahoedi aja karamean
djeung kaätohan, haradjat djeung poë
soeka-soeka; sarta djalma eusi tanah
loba noe asoep Jahoedi, karana pada
kadatangan sijeun koe oerang Jahoedi.

*a* p. 5:2. *b* p. 3:12. *c* p. 3:12. *d* p. 1:1. *e* p. 3:12. *f* p. 3:15.

## PASAL 9.

Dĕmi dina boelan noe kadoewa-wĕlas,
nja eta boelan Adar, dina tanggal
tiloe-wĕlasna, ana geus nĕpi ka mang-
sana timbalan radja djeung parentahna
teja arek prak dilampahkeun, [a] mangsa
poëan moesoeh oerang Jahoedi halarĕp
moerba ka darinja, horeng teh diba-
likkeun, da oerang Jahoedi noe datang
ka moerba ka noe gareuleuh ka ma-
2 ranehanana. 'Ari oerang Jahoedi teh
karoempoel di sanagara-sanagarana, di
sakabeh tjoetak kagoengan radja Ahas-
weros, sĕdja maehan ka sakoer noe nga-
rah pitjilakaeunana, sarta djalma hidji
ge taja noe tagĕn di hareupeunana,
wantoe-wantoe sakabeh bangsa geus
pada kadatangan sijeun koe marane-
3 hanana. 'Ari sakabeh kapala tjoetak-
tjoetak, djeung para goepĕrnoer, para
bopati, sarta sakoer noe njĕkĕl gawe
radja, pada ngadjoengdjoeng oerang

Jahoedi; karana pada kadatangan sijeun
4 koe Mordĕkai. 'Karana Mordĕkai teja
agoeng pisan di gĕdong radja, sarta war-
tana kaoewar-aerkeun di sakabeh tjoe-
tak-tjoetak; karana eta djalma, nja eta
Mordĕkai, beuki agoeng beuki agoeng.
5 'Pek oerang Jahoedi pada njabĕtan sa-
kabeh moesoeh-moesoehna; disabĕtna
koe pĕdang, nja dipeuntjit sarta digĕm-
poer; estoe milampahna ka noe gareu-
leuh ka maranehanana noeroetkeun ka-
6 soekaänana bae. 'Ari di karaton Soesan
noe dipeuntjit koe oerang Jahoedi sarta
digĕmpoer teh lima ratoes djalma.
7 'Djeung deui Parsandata, Dalpon, As-
8 9 pata, 'Porata, Adalja, Aridata, 'Par-
masta, Arisai, Aridai djeung Wajĕsata;
10 'sapoeloehanana anak Haman, anoe anak
Hamĕdata, moesoeh oerang Jahoedi te-
ja, pada dipaehan koe oerang Jahoedi;
tatapi hanteu pek leungeunna kana dja-
raheun. *a* p. 3:13.
11 Dina poë harita bilanganana noe beu-
nang maehan di karaton Soesan teh
12 disanggakeun ka pajoeneun radja. 'Nga-
lahir radja ka Ester, radja istri: Di ka-
raton Soesan, noe koe oerang Jahoedi
dipeuntjit sarta digĕmpoer teh, lima
ratoes djalma, sarta djeung noe sapoe-
loeh anak Haman noe lalaki; tada teuing
marilampahna dina tjoetak-tjoetak radja
salijan ti ijeu! [a] Naon ajeuna pamoen-
doet njai? tangtoe dibere; sarta naon
deui nja kahojong? tangtoe dilaksana-
13 keun. 'Ari pioendjoek Ester: Madak sa-
poek sang radja, moegi-moegi oerang
Jahoedi noe aja di Soesan diidinan mi-
lampah isoekan deui sapĕrtos parentah
dintĕn ijeu, sarĕng noe sapoeloeh anak
Haman teja moegi piwarang digantoeng
14 dina panggantoengan. 'Seug radja mi-
warang ngalampahkeun kitoe. [b] Toeloej
dipaparinkeun parentah di Soesan; sarta
noe sapoeloeh anak Haman teja diga-
15 rantoeng.'Tidinja oerang Jahoedi noe aja
di Soesan karoempoel deui dina tanggal
opat wĕlas, boelan Adar; seug di Soe-
san maehan deui tiloe ratoes djalma;
[c] tatapi hanteu pek leungeunna kana
djaraheun. *a* p. 5:3, 6; 7:2. *b* p. 3:15. *c* p. 8:11.
16 Ari oerang Jahoedi sadjaba ti eta,
noe aja dina tjoetak-tjoetak kagoengan
radja, kitoe keneh karoempoel, ngadjaga
patina, sarta meunang reureuh ti moe-
soeh-moesoehna; ari noe gareuleuh ka
maranehanana, aja toedjoeh laksa lima
reboe noe dipaehan; tatapi hanteu pek
17 leungeunna kana djaraheun. 'Pangkitoe
teh dina tanggal tiloe wĕlas, boelan
Adar; dĕmi dina tanggal opat-wĕlasna
mah reureuh, malah didjijeun poë ha-
18 djat sarta kaboengahan. 'Ari oerang
Jahoedi noe aja di Soesan mah ka-
roempoel dina tanggal tiloe-wĕlasna
sarta dina tanggal opat-wĕlasna; ana
reureuh dina tanggal lima-wĕlasna, ma-
lah didjijeun poë hadjat sarta kaboe-
19 ngahan. 'Kitoe noe matak oerang Ja-
hoedi pasisian, noe tjaritjing di nagara-
nagara ngaboeliklak, dina tanggal opat
wĕlas, boelan Adar, njijeunna kaboenga-
han reudjeung hadjat, sarta poë soeka-
soeka, djeung silih-kirim doeoeman ba-
toer pada batoer.
20 Tidinja Mordĕkai noeliskeun sagala
pĕrkara noe tadi; sarta ngintoen sĕrat-
sĕrat ka sakabeh oerang Jahoedi, noe
aja di sakabeh tjoetak kagoengan radja
Ahasweros, ka noe deukeut sarta ka
21 noe djaoeh; 'kĕrsa ngamistikeun ka da-
rinja, nĕtĕpkeun tanggal opat wĕlas,
boelan Adar, kitoe deui tanggal lima-
22 wĕlasna, dina saban-saban taoen; 'rehna
dina poë eta oerang Jahoedi mareu-
nang reureuh ti moesoeh-moesoehna,
sarta dina boelan eta hal maranehanana
dibalikkeun; asal kasoesahan meunang
kaboengahan, asal prihatin meunang poë
soeka-soeka; mana koedoe didjijeun poë
hadjat, sarta kaboengahan, djeung silih-
kirim doeoeman batoer pada batoer,
23 bari sidĕkah ka noe mariskin. 'Ari oerang
Jahoedi sanggoep nĕtĕpkeun noe koe
maranehanana geus dimimitian, sarta
noe koe Mordĕkai diparentahkeun ka
24 maranehanana koe sĕrat teja. 'Karana
Haman anak Hamĕdata, bangsa Agag,
moesoeh sakabeh oerang Jahoedi teja,
aja maksoed njilakakeun ka oerang Ja-
hoedi, dek digĕmpoer; sarta ngaloeng-
keun [a] Poer, tĕgĕsna lotĕre, dek dieu-
25 weuhkeun, sarta dek digĕmpoer. 'Tatapi
sanggeus Ester ngadeuheusan ka pajoe-
neun radja, seug radja miwarang lan-
taran sĕrat, eta maksoedna noe goreng,
noe koe manehna dimaksoed, njilakakeun
ka oerang Jahoedi teh, koedoe sing ma-
lik ka dirina sorangan; toeloej manehna

sarta djeung anak-anakna lalaki diga-
26 rantoeng dina panggantoengan. 'Kitoe
noe matak eta poë pada njarĕboet Poe-
rim, noeroetkeun ngaran Poer teja. Pe-
dah kitoe, tina sabab sadajana kasa-
oeran eta sĕrat, djeung tina sabab noe
katendjo koe maranehanana hal kitoe
pĕtana, sarta tina sabab noe kasorang
27 koe maranehanana teja, 'noe matak
oerang Jahoedi pada nangtoekeun, sarta
sanggoep, nĕnggĕl ka dirina, sarta ka
toeroenanana, kitoe deui ka sakabeh
noe mangke njampoeran ka maraneha-
nana, sarta moal ngarĕmpak, nja sĕdja
nĕtĕpkeun eta doewa poë, sakoemaha
oengĕlna dina sĕrat, djeung noeroetkeun
mangsana noe pasti, dina saban-saban
28 taoen; 'sarta eta poë tangtoe diingĕt-
ingĕt djeung ditĕtĕpkeun tĕroes ka sa-
kabeh toeroenan-toeroenan, di saban-sa-
ban bangsa, di oenggal-oenggal tjoetak,
sarta di saban-saban nagara; ari eta
poë Poerim moal euweuh ti tĕngah
oerang Jahoedi, saestoena bakal diingĕt-
ingĕt teu pĕgat-pĕgat di satoeroen-toe-
roenanana. *a* p. 3:7.
29 Tidinja Ester, radja istri, poetra Abi-
hail, djeung Mordĕkai, oerang Jahoedi
teja, njĕratan, sarta mapakoean pisan,
kĕrsa ngamistikeun ijeu sĕrat Poerim
30 noe kadoewa. 'Sarta Mordĕkai ngintoen
sĕrat-sĕrat ka sakabeh oerang Jahoedi,
[a] ka noe saratoes toedjoeh likoer tjoetak
karadjaän Ahasweros; eusina kasaoe-
ran matak njĕnangkeun sarta sajak-
31 tina; 'kĕrsa ngamistikeun deui eta poë
Poerim, dina mangsana noe pasti, sa-
koemaha noe dimistikeun tadi ka da-
rinja koe Mordĕkai, oerang Jahoedi teja,
sarta koe Ester, radja istri; djeung sa-
koemaha noe koe maranehanana geus
ditangtoekeun, nĕnggĕl ka dirina sarta
ka toeroenanana, [b] hal poewasa djeung
32 djĕdjĕritanana teja. 'Ari timbalan Ester
ngamistikeun eta pĕrkara Poerim; sarta
ditoeliskeun, didjijeun kitab.
*a* p. 1:1. *b* p. 4:3, 16.

PASAL 10.

Geus kitoe koe radja Ahasweros tanah
sakoeriling sarta djeung poelo-poelo
2 laoet dikeunaän padjĕg. 'Ari sadajana
dadamĕlan poerbana sarta kawasana,
kitoe deui tjarijos [a] kaägoengan Mor-
dĕkai, asal andjeunna koe radja dia-
goengkeun teja, saĕnjana kaoengĕlkeun
dina kitab babad para radja Madajin
3 djeung Persi. 'Karana Mordĕkai, oerang
Jahoedi teh, djadi noe kadoewa, sahan-
dapeun radja Ahasweros, sarta agoeng
pisan di lĕbah oerang Jahoedi, toer dipi-
kasoeka koe saderek-saderekna noe loba,
da nejangan pidjamoegaeun bangsana,
sarta misaoer noe matak njĕnangkeun
ka sadaja toeroenanana. *a* p. 8:15.

---

# KITAB AJOEB.

---

PASAL 1.

Aja hidji djalma di tanah Oes, [a] djĕnĕ-
nganana Ajoeb. Nja eta djalma sa-
tĕmĕnna djeung saestoena, sarta ibadah
ka Allah, djeung njingkah tina kagore-
2 ngan. 'Sarta kagoengan poetra, toedjoeh
poetra pamĕgĕt djeung tiloe poetra istri.
3 'Ari ingon-ingonna, toedjoeh reboe dom-
ba, tiloe reboe onta, lima ratoes pasang
sapi djeung lima ratoes kalde bikang;
sarta ari koering-koeringna mangpirang-
pirang; djadi eta djalma teh agoeng
pisan, ngoengkoelan oerang wetan anoe
4 loba. 'Ari poetra Ajoeb noe pamĕgĕt
sok arangkat, balaketjrakan di boemina
sewang-sewang, di sapoë-sapoëna; sarta
sok miwarangan ngondang saderekna
istri noe tiloe, toeloej dalahar-leueut
5 reudjeung saderekna pamĕgĕt. 'Dĕmi
geus kitoe, tijap-tijap geus kaidĕr poëna
balaketjrakan, seug Ajoeb miwarang
ngala, toeloej poetra [b] pada disoetjikeun;
sarta barang braj isoek gantjang Ajoëb

dangdan, prak ngoerbankeun koerban
doeroekan sabilangan poetra; karana
saoer Ajoeb: Palangsijang anak aing
marigawe dosa, tjoel ka Allah sadjěro
atina. Kitoe bae lampah Ajoeb sapapan-
djangna. *a* Jěh. 14 : 14; Jak. 5 : 11. *b* Jos. 7 : 13.
6 Děmi geus kitoe, hidji poë boeroe-
boel [a] para poetra Allah, pada marěk
ka pajoeneun Pangeran; seug Setan oge
7 datang tjampoer ka eta. 'Ladjěng Pange-
ran ka Setan marijos: Maneh mantas
ti mana? Ngawangsoel Setan teh ka Pa-
ngeran, kijeu wangsoelna: Mantas loen-
tang-lantoeng, [b] oedar-iděr di boemi.
8 'Timbalan Pangeran ka Setan: Naha
maneh teu ngawaskeun abdi kami Ajoeb?
karana taja bandinganana di boemi;
djalma satěměnna djeung saestoena,
ibadah ka Allah, djeung njingkir tina
9 kagorengan. 'Ngawangsoel Setan teh ka
Pangeran, kijeu wangsoelna: Karah taja
sababna Ajoeb teh ibadah ka Allah?
10 'Naha eta teh lain koe andjeun dikikis,
kitoe deui saeusi-imahna sarěng saga-
gadoehananana, ti sakoeriling? Pagawean
leungeunna koe andjeun diběrkahan, sa-
rěng ingon-ingonna ngarěkahan di boe-
11 mi. 'Nanging sawangsoelna, mangga, an-
djeun njodorkeun panangan, keunakeun
ka sagagadoehanana, mo gagal tjoel ka
andjeun, di pajoeneun andjeun pisan.
12 'Ari timbalan Pangeran ka Setan: Ma-
sing njaho, sabobogaänana diselehkeun
ka leungeun maneh; ngan maneh oelah
njodorkeun leungeun ka dirina. Bral Setan
teh ka loewar ti pajoeneun Pangeran.
*a* p. 38 : 7. *b* 1 Petr. 5 : 8.
13 Ari geus kitoe, hidji poë poetra Ajoeb
paměgět-istri keur dalahar sarta nga-
leueut anggoer di boemi lantjeukna noe
14 djadi tjikal. 'Hol aja noe mawa bedja
ka Ajoeb, oendjoekan kijeu: Sapi keur
pada narik woeloekoe, sarěng kalde
bikang keur njaratoean kentja-katoehoe-
15 eunana; 'djěboel aja oerang Sěba něm-
poeh, seug dibawa sadajana; ari boe-
djang-boedjang disarabět koe seuseukeut
pědang; doepi diri koering rahajoe, ngan
koering sorangan bae, soepaja ngoeninga
ka andjeun.
16 Sabot eta keur mihatoer keneh, hol
aja deui, sarta oendjoekan kijeu: Aja
seuneu ti Allah, ragrag ti langit, pek
ngahoeroe ka domba sarěng ka boe-
djang-boedjang, dilěboer sadajana; doepi
diri koering rahajoe, ngan koering so-
rangan bae, soepaja ngoeninga ka
andjeun.
17 Sabot eta keur mihatoer keneh, hol
aja deui, sarta oendjoekan kijeu: Aja
oerang Kasdim, make [a] tiloe goendoek,
pek pada njělěmpěk ka onta-onta, seug
dibawa sadajana; ari boedjang-boedjang
disarabět koe seuseukeut pědang; doepi
diri koering rahajoe, ngan koering so-
rangan bae, soepaja ngoeninga ka an-
djeun. *a* Hak. 9 : 43.
18 Sabot eta keur mihatoer keneh, hol
aja deui, sarta oendjoekan kijeu: Poetra
andjeun paměgět-istri keur dalahar sa-
rěng ngaleueut anggoer di boemi lan-
19 tjeukna noe djadi tjikal: 'doemadakan,
aja angin gěde, datangna ti beh di-
toeëun těgal lěga, děk naradjang kana
opat djoeroe imah, toeloej roeboeh, moe-
rangkalih teh katarindih, ladjěng poepoes
sadajana; doepi diri koering rahajoe,
ngan koering sorangan bae, soepaja ngoe-
ninga ka andjeun.
20 Neut Ajoeb ngaděg, [a] njosoëk djoe-
bahna, sarta diparas sirahna; toeloej
njoeoeh kana taneuh, bari sěmbahijang.
21 'Ari pioendjoekna: [b] Koering ka loewar
ti kandoengan indoeng satarandjang,
sarěng piwangsoeleun ka adjal sataran-
djang. Pangeran noe maparin, Pangeran
noe njandak; sagala poedji ka padjěně-
22 ngan Pangeran! 'Dina kasorang eta sa-
dajana [c] Ajoeb teu milampah dosa, sarta
teu ngaborongkeun ka Allah. *a* Esr. 9 : 3.
*b* Goer. 5 : 14; 1 Tim. 6 : 7. *c* p. 2 : 10.

## PASAL 2.

Ari geus kitoe, [a] hidji poë boeroeboel
deui para poetra Allah, pada marěk
ka pajoeneun Pangeran; seug Setan oge
datang tjampoer ka eta, marěk ka pajoe-
2 neun Pangeran. 'Ladjěng Pangeran ka Se-
tan marijos: Maneh mantas ti mana? Nga-
wangsoel Setan teh ka Pangeran, kijeu
wangsoelna: Mantas loentang-lantoeng,
3 oedar-iděr di boemi. 'Timbalan Pangeran
ka Setan: Naha maneh teu ngawaskeun
abdi kami Ajoeb? karana taja bandi-
nganana di boemi; djalma satěměnna
djeung saestoena, ibadah ka Allah, djeung
njingkir tina kagorengan; sarta masih
pěngkoeh kana katěměnanana, sanadjan

kami koe maneh kaängsonan ngamoe-
soeh ka dinja, diroeksak [b] teu karana
4 sabab. 'Ngawangsoel Setan teh ka Pa-
ngeran, kijeu wangsoelna: Koelit ganti
koelit; salĕrĕsna, lĕbah djalma sagaga-
doehanana ge dibikeun ngaganti nja-
5 wana. 'Nanging sawangsoelna, [c] mangga,
andjeun njodorkeun panangan, keuna-
keun ka toelangna sarĕng ka dagingna:
mo gagal tjoel ka andjeun, di pajoeneun
6 andjeun pisan. 'Ari timbalan Pangeran
ka Setan: Masing njaho, djinisna dise-
lehkeun ka leungeun maneh; ngan nja-
wana mah oelah dikijeu-kijeu.

*a* p. 1:6. *b* p. 9:17. *c* p. 1:11.

7 Bral Setan teh ka loewar ti pajoeneun
Pangeran; pek ngagĕboeg ka Ajoeb koe
[a] bisoel goreng, ti sĕmĕt dampal sam-
pejanana nĕpi ka ĕmboen-ĕmboenanana.
8 'Toeloej Ajoeb njandak hidji talaweng-
kar, dianggo ngaoet-ngaoetan salirana,
9 bari ngagoepĕk dina lĕboe. 'Pok geu-
reuha Ajoeb mihatoer ka andjeunna:
Naha andjeun masih pĕngkoeh kana
katĕmĕnan andjeun? geura tjoel bae
10 ka Allah, seug poepoes! 'Dĕmi walona-
nana ka dinja: Omongan maneh tjara
omongan awewe noe boeroeng. Kapan
kabagdjaän koe oerang sok ditampa
ti Allah; naha ari katjilakaän oelah
ditampa? [b] Dina kasorang eta sadajana
Ajoeb teu milampah dosa koe lambĕjna.

*a* 5 Moesa 28:35. *b* p. 1:22.

11 Ari sobat Ajoeb noe tiloe geus pada
ngareungeu warta hal sakabeh katjila-
kaän, noe ngadatangan ka andjeunna
teja, toeloej arangkat ti saĕnggon-ĕng-
gonna; nja eta Elipas, oerang Teman,
djeung Bildad, oerang Soeah, sarta So-
par, oerang Naäma; sarta rĕmpag djadi
hidji, sĕdja ngalajad, nandakeun hawatir
ka andjeunna, djeung sĕdja ngalilipoer
12 ka andjeunna. 'Ana tjarĕngkat sotjana
ti kaänggangan, pada panglingeun ka
andjeunna; sĕgrak-sĕgroek pada nangis,
[a] bari njosoĕk sadjoebah-sadjoebahna,
[b] sarta pada ngawoerkeun taneuh ngĕ-
13 boel ka sirahna, ka langit. 'Gek tjara-
lik dina taneuh, barĕng djeung Ajoeb,
lilana toedjoeh poë toedjoeh peuting,
sarta taja noe misaoer ka andjeunna
sakĕtjap-kĕtjap atjan, sabab naringali
jen kanjĕrina bangĕt katjida. *a* p. 1:20.
*b* Wahj. 18:19.

## PASAL 3.

Sanggeusing kitoe Ajoeb ĕngah lam-
2 bĕjna, [a] sarta njapa poëna. 'Pok Ajoeb
misaoer, kijeu saoerna: *a* Jĕr. 20:14.
3 Sing leungit poë kaoela didjoeroekeun,
kitoe deui peuting noe bebedja: Aja
noe njiram, ngandoeng boedak lalaki.
4 'Nja eta poë teja sing djadi poĕk; oelah
dipariksakeun koe Allah ti loehoer,
djeung oelah kagĕbjar koe beurang.
5 'Sing didjabĕl koe poëk djeung koe ka-
langkang maot; sing diĕnggonan mĕn-
doeng di loehoerna; sing direureuwas
6 koe samagaha poë! 'Nja eta peuting
teja sing dibeunangkeun koe poëk mong-
kleng; oelah atoheun kaitoeng kana
poëning taoen; oelah kaäsoep kana bi-
7 langan boelan! 'Satĕgĕsna peuting teja
masing gaboeg; oelah aja sowara sĕng-
8 gak dina eta peuting! 'Koedoe disapa
koe taroekang njapa poë, noe barisa
9 ngageuingkeun naga! 'Bentangna dja-
nari sing pararoëk; peuting teja ngarĕp-
ngarĕp tjaäng, oelah sina datang, oelah
koengsi nendjo [a] biwir-mata padjar:
10 'sabab teu meundeutkeun panto kan-
doengan indoeng kaoela; teu ngaboeni-
keun kasoesahan, oelah koengsi katendjo
koe kaoela. *a* p. 41:9.
11 [a] Boro kaoela teu paeh barang brol
ti pianakan, hanteu hos barang bidjil
12 ti kandoengan! 'Koe naon kaoela njam-
pak [b] sadija toeoer? naha njampak soe-
13 soe, baris kaoela njeuseup? 'Ana kitoe
mah kaoela ajeuna ngĕdĕng djeung ka-
gĕnahan; kaoela heës, tangtoena kaoela
14 reureuh, 'barĕng radja-radja djeung pa-
nanjaän boemi, noe njarijeun tarikolot
15 keur dirina; 'atawa barĕng kapala-ka-
pala noe saroegih ĕmas, noe ngareusian
16 imahna koe perak. 'Atawa kaoela teu
koengsi aja, lir anak oedoel noe boeni;
tjara kakandoengan noe teu pisan nendjo
17 tjaäng. 'Di dinja noe doraka areureun
njijeun riwoed, sarta di dinja rareureuh
18 noe tjarape kakoewatan; 'sakitan sarĕ-
nang sarerejana, teu ngadarenge sora [c]
19 djalma noe ngagawekeun; 'noe leutik
noe gĕde di dinja saroewa, sarta badega
oetjoel ti djoeraganana. *a* p. 10:18.

*b* 1 Moesa 50:53. *c* 2 Moesa 5:13.

20 Naha andjeunna maparin tjaäng ka
noe kasoesahan, maparin hiroep ka noe

21 njĕri angĕn? 'Noe ngarĕp-ngarĕp kana
maot, tapi hanteu datang; noe njoso
ngalian eta, alah batan noe ngalian pĕ-
22 pĕndĕman; 'noe baroengah wani berag,
noe aratoh lamoen manggih koeboer?
23 'Nja ka djalma, noe kasamaran djalan,
noe koe Allah didingdingan sakoeri-
24 lingna? 'Karna kaoela teu kaoer dahar
balas roemahoeh, djeung gĕgĕroengan
25 kaoela ngoetjoer sapĕrti tjai. 'Tijap-tijap
kaoela sijeun naon-naon, heg eta nga-
datangan ka kaoela; sarta noe dipi-
kainggis koe kaoela, sok keuna ka ka-
26 oela. 'Kaoela euweuh kasĕnangan, eu-
weuh kagĕnahan, euweuh kareureuhan,
da teu euih-euih datang riwoed!

## PASAL 4.

Ngawalon [a] Elipas, oerang Teman teja,
kijeu walonna: *a* p. 2:11.
2 Oepama aja noe njoba mitjatoer ka
sampejan, koemaha sampejan teh moal
soengkan? Kitoe ge, ninggalkeun kasa-
3 oeran, saha noe kadoega? 'Satĕmĕnna,
tadina reja pisan noe koe sampejan di-
woeroek, [a] sarta leungeun ngareplek
4 koe sampejan sok ditĕgĕrkeun; 'kasa-
oeran sampejan ngahoedangkeun noe
laboeh, djeung toeoer ngoedoeproek koe
5 sampejan dikoewatkeun. 'Ana ajeuna
geus datang ka sampejan, wĕt sampejan
soengkan; ana keuna ka sampejan, wĕt
6 sampejan soemĕblak. 'Lain ibadah sam-
pejan noe koe sampejan dipake pangan-
dĕl? sarta lain katĕmĕnan lampah sam-
pejan noe djadi pangharĕpan sampejan?
7 'Masing eling, saha noe tiwas teu boga
dosa? djeung di mana aja noe bĕnĕr
8 ditoempĕs? 'Sapamanggih kaoela, [b] saha-
saha noe njamboet kadorakaän, djeung
njĕbarkeun kasoesahan, tangtoe miboe-
9 watan sipat kitoe. 'Ti [c] ambĕkan Allah
eta tariwas; ti napas pangamboengna
10 pada datang ka bejak. 'Ngahaoengna
singa, djeung sora singa gĕde, sarta
hoentoe singa ngora datang ka paringgĕs.
11 'Singa djaloe tiwas sabab taja sasaäkeun,
djeung anak singa bikang pabarĕntjaj.

*a* Jĕs. 35:3. *b* Sil. 22:8; Hos. 10:13.
*c* Jĕs. 11:4.

12 Djeung deui kaoela ririkipan dida-
tangan woeroek, sarta tjeuli kaoela nan-
13 dean pangharewosan eta. 'Keur loba pi-
kir, lantaran tetendjoan ti peuting, wak-
toe djalma-djalma karagragan katibraän,
14 'seg kaoela kataradjang sijeun djeung
ngalĕpĕr, matak ngagetkeun sadajana
15 toelang kaoela.'Lar hidji soekma lagadar
ka hareupeun kaoela; boeloe awak ka-
16 oela datang ka moeriding. 'Dĕg nga-
randĕg, tapi kaoela teu sidik roepana;
aja djasad di hareupeun mata kaoela;
rĕp djĕmpe, seg kaoela ngadenge so-
17 wara kijeu: 'Moal aja manoesa bĕnĕr
[a] leuwih ti Allah; moal aja djalma bĕ-
rĕsih di pajoeneun noe ngadamĕl inja.
18 'Satĕmĕnna, [b] abdi-abdina koe andjeunna
hanteu dipĕrtjaja, nja malaikatna koe
andjeunna pada ditoedoeh katjĕlaän;
19 'geus komo noe ngĕnggonan imah ta-
neuh likĕt, noe diadĕgkeun dina lĕmah,
20 sarta keuna rĕmoek kawas gĕgĕt. 'Ti
isoek tĕpi ka sore eta teh datang ka
aladjoer; laleungit saĕndĕng-ĕndĕng bari
21 taja noe madoeli. 'Saĕnjana, tambang
himahna ge ditjaboet djeung maraneh-
na; hos paraeh teu kalawan kapintĕran.

*a* p. 25:4; 32:2. *b* p. 15:15.

## PASAL 5.

Geura njambat; na piajaeun noe nga-
djawab ka sampejan? djeung ka noe
mana para soetji sampejan nja rek ma-
2 dĕp? 'Karana noe paloeng dimangsakeun
koe djengkel, sarta noe bodo dipaeh-
3 keun koe keuheul. 'Kaoela [a] manggih
djalma paloeng akaran; seg lĕmboerna
4 pada-harita koe kaoela disapa. 'Anakna
djaraoeh ti kasalamĕtan; pada dirĕmpak
dina lawang, sarta taja noe ngaleupas-
5 keun. 'Ari piboewateunana bejak diha-
kanan koe noe langlajeuseun, nadjan
noe sadjĕroëun pagĕr tjoetjoek ditjokot,
djeung arta-bandana bejak dilĕgoek koe
6 noe halabhab. 'Karana lain tina lĕmah
bidjilna katjilakaän, sarta lain tina ta-
7 neuh djadina kasoesahan; 'ĕnjana mah
manoesa didjoeroekeunana kana kasoe-
sahan, tjara pepetelan seuneu babakoe
mĕlĕsat ka loehoer. *a* Djab. 37:35.
8 Tjoba, lamoen kaoela mah, anggoer
nejangan Allah; tangtoe kaoela njang-
9 gakeun pĕrkara kaoela ka Allah, 'noe
[a] sok ngadamĕl padamĕlan araheng, noe
teu beunang dikira-kira; pĕrkara noe
matak helok, wani taja bilanganana;
10 'noe maparin hoedjan ka tonggong
boemi, djeung ngadatangkeun tjai ka

11 tonggong tĕgal-tĕgal; 'moenggah kĕrsaeun
[b] mĕrĕnahkeun noe harandap di ĕnggon
loehoer, djeung ngadjoengdjoengkeun
12 noe prihatin kana kasalamĕtan. 'Andjeunna sok ngagagalkeun maksoed djalma noe djoelig, datang ka leungeunna
13 teu bisa migawe noe poegoeh. 'Andjeunna [c] ngaringkoes djalma pintĕr koe kadjoeliganana sorangan, sarta tarekah
14 djalma tibalik kaboedjĕng. 'Ti beurang eta teh amprok djeung poëk; wantji tĕngah poë talag-tolog tjara ti peuting.
15 'Balik-balik andjeunna njalamĕtkeun noe waloerat ti pĕdang noe bidjil ti soengoet
16 eta, sarta ti leungeun noe kawasa. 'Seg noe malarat ngabogaän pangharĕpan, [d] dimana kagorengan geus dibĕkĕman soengoetna.

*a* p. 9 : 10. *b* Djab. 113 : 7. *c* 1 Kor. 3 : 19. *d* Djab. 107 : 42.

17 Satĕmĕnna, [a] bagdja pisan djalma noe dilara-lara koe Allah; mana sampejan oelah nampik kana pamĕpĕrih anoe
18 Moerba-wisesa. 'Karana [b] andjeunna maparin njĕri, sarta koe andjeunna diboelĕnan; andjeunna maparin raheut, sarta koe pananganana ditjageurkeun
19 deui. 'Dina gĕnĕp kasoekĕran sampejan koe andjeunna tangtoe dileupaskeun; nadjan dina toedjoeh sampejan moal
20 kataradjang tjilaka. 'Dina patjĕklik sampejan tangtoe diloepoetkeun tina maot; sarta dina pĕrang sampejan tangtoe di-
21 loepoetkeun tina kawasa pĕdang. 'Tijaptijap aja pangrangket letah, sampejan tangtoe disimpĕn; sarta moal sijeun koe
22 karoeksakan lamoenna datang. 'Karoeksakan djeung oesoem ngoejang koe sampejan meureun dipake imoet; sarta moal
23 sijeun koe barahala boemi. 'Karana [c] sampejan boga pĕrdjangdjian reudjeung batoe lahan; sarta sato galak tangtoe
24 pada roentoet ka sampejan. 'Toer koe sampejan tangtoe katangen, jen himah sampejan salamĕt; sarta ana sampejan ngaloris lĕmboer sampejan, geuning taja
25 noe koerang. 'Malah koe sampejan tangtoe katangen, jen toeroenan sampejan teh loba; estoe seuweu-poetoe sampejan
26 sapĕrti djoekoet di boemi. 'Sampejan piasoepeun kana koeboer keur rosa nja oemoer, tjara beungkeutan gandoem diakoetan dina oesoemna.

*a* Sil. 3 : 11; Ibr. 12 : 5. *b* 5 Moesa 32 : 39. *c* Hos. 2 : 17.

27 Tah, noe tadi teh dongdonan kaoela sadaja; nja kitoe pĕrkarana; reungeukeun, sarta sing kanjahokeun koe sampejan keur pimangpaäteun pribadi.

## PASAL 6.

Ngawalon Ajoeb, kijeu walonna:
2 Lah, moegi kasĕdihan kaoela ditimbang, sarta balahi kaoela ditoempang-
3 keun dina taradjoe sakalian! 'Karana ajeuna geus beurat batan keusik laoet-laoet, kitoe noe matak kaoela tadi kalĕpasan
4 omong. 'Karana [a] djamparing noe Moerba-wisesa narantjĕb di kaoela, sarta peurahna diseuseup koe soekma kaoela; kareuwasan ti Allah tata-baris ambroeg
5 ka kaoela. 'Karah kalde leuweung ngahowang ana noengkoelan djoekoet? atawa sapi ĕmoh-ĕmohan ana noengkoelan
6 parab? 'Karah noe hambar beunang dihakan teu kalawan oejah? atawa aja
7 rasana dina bobodas ĕndog? 'Ati kaoela ĕmboengeun njabak; eta teh ka kaoela ibarat kahakanan matak sĕbĕl.

*a* Djab. 38 : 3.

8 Eh, moegi kaparĕng panoehoen kaoela laksana, sarta pangharĕpan kaoela
9 koe Allah dipaparinkeun! 'Nja moegi Allah ngĕrsakeun ngarĕmoekkeun kaoela; moegi ngalesotkeun pananganana,
10 pek kaoela dipĕgatkeun! 'Seug aja oge noe matak lipoer ka kaoela, matak kaoela soeka-soeka sadjĕro sangsara noe taja wĕlasna; karana kaoela teu nganglĕs
11 ka timbalan noe Langkoeng Soetji. 'Nahaon kakoewatan kaoela, matak kaoela rek ngarĕp-ngarĕp? djeung nahaon pitoengtoengeun kaoela, matak kaoela rek
12 wajahna? 'Karah kakoewatan kaoela kakoewatan batoe? atawa awak kaoela
13 tambaga? 'Mapan di kaoela taja pisan panoeloeng ka diri kaoela, sarta bajoe geus sirna ti kaoela.
14 Anoe lĕsoe bĕnĕrna manggih kahemanan ti sobatna, masih geus ninggalkeun ibadah ka noe Moerba-wisesa oge.
15 'Doeloer kaoela pada tjidra sapĕrti waloengan; tjara wahangan waloengan noe
16 limpas; 'anoe kiroeh bawaning tjai batoe, djeung saldjoe njoempoetkeun ma-
17 neh ka dinja. 'Keur mangsa kapanasan eta teh peuraj; keur oesoem halodo lĕs
18 leungit ti ĕnggonna. 'Djalanna ngalotjor poengkal-pengkol; bras ka noe soewoeng,
19 toeloej datang ka euweuh. 'Oerang Tema keur njaraba pada mĕlong, kapilah Sĕba

20 ngalarĕp-ngarĕp ka dinja.'Pada meunang
era tina sabab ngandĕl; ana narĕpi ka
21 dinja seg mareunang wirang. 'Karana
ajeuna sarampejan geus teu koema-koe-
maha; pada nendjo kareuwasan, seg sam-
22 pejan sarijeun. 'Karah kaoela aja omong:
Geura mere ka kaoela? atawa: Koedoe
njidĕkahkeun ka kaoela kamoektian sam-
23 pejan sawareh? 'atawa: Ka-loewarkeun
kaoela ti leungeun moesoeh, sarta leu-
paskeun kaoela ti leungeun noe lalim?
24 Geura ngawoeroek ka kaoela, ĕngke
kaoela repeh; tetelakeun ka kaoela: na-
25 haon kaloeloepoetan kaoela? 'Koe nga-
reunah kasaoeran djalma bĕnĕr! dĕmi
papatah sarampejan mah mapatahkeun
26 naon? 'Naha sarampejan ngamaksoed
njawad omongan? Mapan noe bingoeng
27 pok-pokanana kana angin. 'Estoe saram-
pejan rek ngalotĕrekeun pahatoe, sarta
rek ngadagangkeun sobat sampejan.
28 'Dĕmi ajeuna, mangga, geura njalangha-
reup ka kaoela; karana di hareupeun
sarampejan hamo kaoela teh bohong.
29 'Geura baralik atoeh, oelah aja lampah
goreng; geura baralik deui, pĕrkara ka-
30 oela teh bĕnĕr. 'Naha aja kagorengan
dina letah kaoela? [a] atawa lalangit ka-
oela teu bisaeun ngasaän balahi? *a* p. 12:11.

## PASAL 7.

Naha manoesa di boemi teh lain lampah
pĕrang? sarta poëna lain sapĕrti poë
2 djalma boeboeroeh? 'Tjara noe koeli
njoso hajang kana ijoeh, djeung sapĕrti
noe boeboeroeh ngarĕp-ngarĕp kana koe-
3 lianana: 'nja kitoe kaoela teh dimilikan
boelan gaplah, djeung peuting kasoesa-
4 han noe dipastikeun ka kaoela. 'Tijap-
tijap kaoela doeg ngĕdĕng, sok ngomong:
Iraha aing hoedang deui? dĕmi peuting
teh koe lambat; sarta kaoela wani seu-
beuh koe balik-mepeh tĕpi ka soeboeh.
5 'Pake awak kaoela bilatoeng djeung bĕ-
bĕlokan napok; koelit kaoela parejot,
6 seug boetjat deui. 'Oemoer kaoela [a] kĕn-
tjĕng alah batan taropong, sarta bejak
tanpa pangharĕpan. *a* p. 9:25.
7 Moegi emoet, [a] jen hiroep koering teh
sasat angin! Mata koering moal nen-
8 djo-nendjo deui kangeunahan. 'Koering
ĕngke koe panon noe nendjo ka koering
moal kadjeueung deui; sotja andjeun
ĕngke ngareret ka koering, tapi koering
9 teu aja. 'Sapĕrtos mega teh seëp, lĕs
moesna, nja kitoe noe toeroen ka ĕnggon
10 noe maot moal handjat deui. 'Hamo ba-
lik deui ka imahna, [b] sarĕng oeroetna
11 moal njaho deui ka dinja. 'Mana koering
sawangsoelna moal mĕngkĕk biwir koe-
ring; sĕdja oendjoekan sadjĕro kasoekĕ-
ran soekma koering; sĕdja gĕgĕroengan
sadjĕro karipoehan njawa koering.
*a* Jak. 4:14. *b* Djab. 103:16.
12 Naha koering teh laoet, atanapi bara-
hala, noe mawi koering koe andjeun di-
13 lingkoengan noe ngadjaga? 'Ari koering
ngomong: Pangheësan aing soegan ma-
tak lipoer ka aing; ĕnggon aing soegan
14 ngentengan gĕgĕroengan aing: 'seug an-
djeun ngareureuwas ka koering koe im-
pian, sarĕng ngaririsi ka koering koe
15 tetendjoän; 'moenggah njawa koering
hajang ditjĕkek, milih maot batan raga
16 koering. 'Koering teh geus bosĕn, teu
hajang langgĕng nja hiroep. Ingkeun bae
koering teh, karantĕn oemoer koering
17 sija-sija! 'Nahaon [a] manoesa teh, mana
koe andjeun dipiagoeng, sarĕng mana
18 andjeun titen manah ka dinja, 'toer koe
andjeun dilajad saban-saban isoek, sa-
19 rĕng sakĕdap-kĕdap ditjoba? 'Sabaraha
pilamieunana deui [b] andjeun nja teu
kĕrsa ngalijeus ka koering, teu ngantĕp
ka koering sapaneureuj tjidoeh-tjidoeh
20 atjan? 'Ari ĕnja mah koering dosa, [c]
njijeun naon koering teh ka andjeun, eh
Toekang ngadjaga manoesa? Koe naon
koering koe andjeun didamĕl tataradja-
ngan, dongkap ka koering matak ridoe
21 ka diri koering? 'Sarĕng naha andjeun
teu ngahampoera kamasijatan koering,
sarĕng teu ngaleungitkeun kadorakaän
koering? Karantĕn ajeuna koering rek
ngĕdĕng dina taneuh; sarĕng andjeun
nejangan koering, tapi koering geus teu
aja. *a* Djab. 8:5. *b* p. 14:6. *c* p. 35:6.

## PASAL 8.

Ngawalon [a] Bildad, oerang Soeah teja,
kijeu walonna: *a* p. 2:11.
2 Sabaraha pililaeunana deui sampejan
nja rek ngĕdalkeun noe kitoe, sarta
kasaoeran lambĕj sampejan sasat angin
3 rongkah? 'Karah Allah teh [a] ngowahan
hoekoem, atawa noe Moerba-wisesa ngo-
4 wahan kaädilan? 'Manawi [b] poetra sam-
pejan darosa ka andjeunna, noe mawi

koe andjeunna pada disĕrahkeun ka pa-
5 ngawasa kamasijatanana. 'Manawi [c] sam-
pejan nejangan Allah, sarta noenoehoen
6 ka noe Moerba-wisesa; 'manawi sam-
pejan setra nja saestoe, geus tangtoe
ajeuna andjeunna goegah koe hal sam-
pejan, bari lĕmboering kabĕnĕran sam-
7 pejan dihadekeun deui. 'Ari mimitina
sampejan teh leutik; dĕmi panoengtoe-
ngan sampejan mah ngagĕdean liwat
saking. a p. 34 : 10. b p. 1 : 18, 19. c p. 22 : 23.
8 Karana [a] geura naros ka bangsa ba-
heula, nja bĕnĕrkeun manah kana dong-
9 donan karoehoenna; 'karana oerang mah
ti kamari, teu boga kanjaho; wantoe-
wantoe oemoer oerang di boemi [b] sasat
10 kalangkang. 'Nja eta tangtoe ngawoe-
roek ka sampejan, pada milahir ka sam-
pejan, ngaloewarkeun kasaoeran kijeu
11 ti djĕro manahna: 'Naha wawalinian
daekeun djadi di noe lain lĕdok? naha
djoedjoeloek daekeun ngagĕdean teu ka-
12 lawan tjai? 'Tjatjakan ngora keneh, teu
diala oge, seg garing memeh djoekoet noe
13 loba. 'Nja kitoe djalan sakabeh djalma
noe mopohokeun ka Allah; pangharĕpan
14 djalma moenapek tereh leungit. 'Nja
eta teh pangandĕlna tangtoe peunggas;
15 kasantosaänana sasat imah lantjah. 'Pek
njarande ka imahna, tapina hanteu ta-
han; kĕk moentang ka dinja, tapina
16 hanteu tĕtĕg. 'Nja eta teh toewakan
memeh bidjil panon-poë, sarta siroengna
17 njalijara di salĕga kĕbonna. 'Akarna
mareulit kana toempoekan batoe; ĕng-
18 gon batoe noe koe eta kadeuleu. 'Sa-
mangsa eta teh koe andjeunna dibasmi
ti ĕnggonna, [c] heug oeroetna nganglĕs
ka dinja, [pokna]: Dewek teu wawoeh
19 ka maneh! 'Tah, kitoe kasoekaän dja-
lanna, djeung tina lĕmah seg djaradi noe
sedjen. a 5 Moesa 32 : 7. b p. 14 : 2. c p 7 : 10.
20 Saĕnjana, Allah moal mitjeun noe sa-
tĕmĕnna, sarta moal njĕpĕng leungeun
21 bangsat. 'Sabot baham sampejan koe
andjeunna dipinoehkeun koe seuseurian,
kitoe deui lambĕj sampejan koe soesoe-
22 rakan, 'noe gareuleuh ka sampejan di-
pakeanan koe kaeraän, djeung himah
djalma noe doraka lĕs euweuh.

## PASAL 9.

Ngawalon Ajoeb, kijeu walonna:
2 Sajaktina, kaoela teh njaho jen
ĕnja kitoe; [a] tapi koemaha sipat ma-
noesa bisa bĕnĕr di pajoeneun Allah?
3 'Oepama kĕrsaeun padoe ka dinja, sa-
reboe pĕrkara moal bisaeun ngadjawab
4 sahidji ka andjeunna. 'Pintĕr manahna,
djeung rosa kabĕdasanana; saha noe neu-
askeun maneh ngalawan andjeunna, sarta
5 salamĕt? 'Andjeunna mindahkeun goe-
noeng-goenoeng, tapi koe eta teu kara-
saeun, jen dibalikkeun koe andjeunna
6 sadjĕro bĕndoena. 'Andjeunna ngobah-
keun boemi ti ĕnggonna, sarta tihang-
7 tihangna ngadaregdeg. 'Andjeunna mon-
dah ka sarangenge, seg hanteu bidjil;
8 sarta ngĕtjapan bentang-bentang. 'An-
djeunna [b] masangkeun langit njalira,
9 sarta ngadjalanan ombak laoet. 'An-
djeunna noe ngadamĕl [c] bentang Biroe-
wang, Orion, bentang Toedjoehan djeung
10 kamar-kamar Kidoel. 'Andjeunna noe
sok ngadamĕl [d] padamĕlan araheng, wani
teu beunang dikira-kira; nja pĕrkara
noe matak helok, wani taja bilanga-
11 nana. 'Saĕnjana, andjeunna ngagendeng
kaoela, dĕmi koe kaoela hanteu katen-
djo; atawa andjeunna ngalalar, dĕmi
12 koe kaoela hanteu katangen. 'Saĕnja-
na, [e] moen andjeunna njĕbrot, saha
noe pinoelakeun ka andjeunna? saha
noe wani oendjoekan: Andjeun teh mi-
damĕl naon? a p. 14 : 4; Djab. 143 : 2.
b Jĕs. 40 : 22. c p. 38 : 31, 32. d p. 5 : 9. e p. 11 : 10.
13 Allah teu sirna bĕndoena; pangban-
toe [a] Rahab taroendoek ka andjeunna.
14 'Pimanaeun kaoela ngawangsoel ka an-
djeunna, milih omongan baris oendjoe-
15 kan ka andjeunna? 'Sanadjan kaoela
bĕnĕr oge, moal bisa ngawangsoel ka
andjeunna; sĕdja noenoehoen bae ka
16 noe ngahoekoeman ka kaoela. 'Oepama
kaoela sasambat, sarta koe andjeunna
diwalon: hamo kaoela pĕrtjaja, jen pa-
njambat kaoela koe andjeunna dida-
17 ngoekeun. 'Karana kaoela koe andjeunna
dirĕmoekkeun lantaran angin riboet,
djeung maparin raheut loba pisan ka
18 kaoela, [b] taja sababna. 'Hanteu ngidi-
nan kaoela bisa ngambĕkan; estoena
mah kaoela koe andjeunna dipiseubeu-
19 han papaitan. 'Oepama hal kakoewatan,
saĕnjana, andjeunna noe kawasa; sarta
oepama hal bĕbĕnĕran, saha noe pinja-
20 oereun kaoela? 'Masih kaoela bĕnĕr,
koe biwir sorangan ge disalahkeun;

nadjan kaoela satĕmĕnna, tangtoe di-
21 bengkokkeun bae. 'Kaoela satĕmĕnna;
teu owĕl ka njawa sorangan; kaoela
22 geus bosĕn ka hiroep kaoela. 'Satoeng-
gal bae; [c] mana tjarek kaoela: noe sa-
tĕmĕnna, noe doraka, koe andjeunna
23 dibejakkeun. 'Oepama pangrangket nga-
dadak maehkeun, koe andjeunna dipojok
24 tjotjoba ka noe teu boga dosa. 'Boemi
teh disĕrahkeun ka leungeun djalma
doraka; ari beungeut noe njarĕkĕl hoe-
koem di boemi koe andjeunna dipeung-
peunan. Oepama lain kitoe pĕtana, na
saha deui? *a* Djab. 87:4; 89:11.
*b* p. 2:3. *c* Goer. 9:2, 3.

25 Ari oemoer kaoela [a] kĕntjĕng batan
toekang loempat; los ngabĕtjir, teu
26 koengsi nendjo kangeunahan. 'Ladjoena
lir parahoe paboeroe, djeg galoedra
27 njambĕr hakaneun. 'Tijap-tijap koering
ngomong: Ah, gĕgĕroengan aing dek
dibĕbĕrahkeun bae, dek ninggalkeun
28 oelat ajeuna, ngabejarkeun boedi: 'heug
koering teh sijeun deui koe saka-
beh kanjĕri koering; geus tĕrang koe-
ring teh, [b] jen koering koe andjeun
29 moal dimanah teu dosa. 'Koedoe bae
koering teh doraka; pinaoneun koering
njoesahkeun maneh tjoemah-tjoemah?
30 'Oepami koering [c] mandi koe tji-saldjoe,
sarĕng ngabĕrĕsihan leungeun koe tji-
31 sapoe: 'tinangtos koering koe andjeun
seug diantjĕlomkeun kana kalomberan,
dongkap ka papakean koering gariroek
32 ka koering. 'Karana andjeunna lain
djalma, lain pantar kaoela; [d] teu beu-
nang diwangsoel koe kaoela, dibawa
33 reureudjeungan njijar bĕbĕnĕran. 'Teu
aja noe pimoetoeseun antara kaoela
djeung andjeunna, noe noempangkeun
34 leungeunna ka doewaän. 'Koe an-
djeunna moegi dilaän panggĕboegna ti
kaoela, [e] sarta kaoela oelah diririsi deui
35 koe kabaloewasan ti andjeunna: 'seug
kaoela sĕdja oendjoekan, sarta moal
sijeun koe andjeunna; karana kaoela
lain kitoe, rasa kaoela. *a* p. 7:6, 7; 17:11.
*b* p. 10:14. *c* Jĕr. 2:22. *d* Goer. 6:10. *e* p. 13:21.

## PASAL 10.

Njawa kaoela ngewa ka hiroep kaoela,
[a] mana kaoela dek ngoembar gĕgĕ-
roengan kaoela, dek mihatoer sadjĕro
2 karipoehan njawa kaoela. 'Sĕdja oen-
djoekan ka Allah: Koering moegi oelah
disalahkeun; moegi maparin njaho ka
koering, naon noe mawi andjeun mabĕn
3 ka koering? 'Naha matak soeka ka an-
djeun, lamoen andjeun nganijaja, lamoen
mitjeun dadamĕlan panangan andjeun,
bari njaängan ka tarekah djalma doraka?
4 'Naha sotja andjeun sipat daging, oetawi
andjeun ningali sakoemaha tendjona
5 manoesa? 'Naha joeswa andjeun sakoe-
maha oemoer manoesa, oetawi taoen
6 andjeun sakoemaha oemoer djalma, 'noe
mawi andjeun ngoelik kadorakaän koe-
ring, sarĕng noengtik dosa koering?
7 'Padahal andjeun langkoeng oeninga,
jen koering teu doraka; sarĕng taja
noe bisa ngaleupaskeun ti panangan
8 andjeun. 'Panangan andjeun [b] noe nga-
djadikeun sarĕng ngadamĕl diri koering
sakoedjoer; kari-kari koering koe an-
9 djeun diroeksak. 'Moegi emoet, [c] jen
koering koe andjeun didamĕl sapĕrtos
taneuh likĕt; kari-kari koering koe an-
djeun dek dipoelangkeun kana lĕmah.
10 'Naha andjeun lain nitiskeun koering
sapĕrtos tji-soesoe, sarĕng disina kimpĕl
11 sapĕrtos kidjoe? 'Koering koe andjeun
didangdanan koelit sarĕng daging, sa-
rawoeh koering koe andjeun ditĕpa
12 nganggo toelang sarĕng oerat. 'Koering
koe andjeun dikĕrsakeun hiroep sarĕng
dipaparin kaäsihan, kalajan pangrigĕl-
keun andjeun ngaraksa soekma koering.
*a* p. 7:11. *b* Djab. 119:73. *c* 1 Moesa 3:19.

13 Kari-kari andjeun di djĕro manah
njimpĕn noe kijeu; geus tĕrang koering
14 teh, jen kijeu pikĕrsaeun andjeun: 'oepa-
mi koering dosa, koering koe andjeun
dek didjaga, sarĕng koering moal teu
disiksa koe andjeun tina kadorakaän
15 koering. 'Oepami koering doraka: pi-
tjilakaeun koering! sarĕng masih koering
bĕnĕr oge, moal meunang tjĕngkat nja
sirah; anggoer koedoe seubeuh koe ka-
hinaän sarĕng nendjo kabalangsakan
16 diri. 'Ana nangreu, [a] andjeun kĕrsa
moro-moro ka koering sapĕrtos singa,
sarĕng andjeun nandakeun deui andjeun
17 aheng ka koering. 'Andjeun ngadatang-
keun saksi andjeun ganti-ganti, ngadoe-
doeh ka koering, sarĕng ngalobakeun
bĕndoe andjeun ka koering; balad ba-
gilir-gilir noe mĕrangan ka koering.
18 'Na koe naon koering [b] koe andjeun

dika-loewarkeun ti pianakan? Mĕnding
paeh koering teh, teu koengsi aja panon
19 nendjo ka koering. 'Djadi koering teh sasat
hanteu aja; ti kandoengan seg dianteur-
20 keun ka koeboeran. 'Lain saeutik oemoer
koering? [c] moegi liren, koering kadjeun-
keun, sangkan koering njĕnangkeun diri
21 saeutik, 'memeh koering mijang, hanteu
balik deui, nja asoep ka tanah poëk,
22 ĕnggon kalangkang maot; 'tanah boeta-
rata, mongkleng maloeloe; ĕnggon ka-
langkang maot sarĕng taja pisan entep-
na; ari tjaängna ge poëk mongkleng
maloeloe. *a* Njanj. 3:10. *b* p. 3:3, 11. *c* p. 7:19; 9:34.

## PASAL 11.

Ngawalon [a] Sopar, oerang Naäma teja,
kijeu walonna: *a* p. 2:11.
2 Naha kasaoeran sakitoe lobana lain
koedoe didjawab? sarta djalma gĕde
3 omong naha pibĕnĕreun? 'Naha soewa-
ban sampejan bakal ngarepehkeun djal-
ma-djalma? sarta sampejan mojok teh
4 moal aja noe ngawirangkeun? 'Karana
saoer sampejan: Elmoe kaoela noe setra,
sarta kaoela bĕrĕsih di pajoeneun an-
5 djeun. 'Tapi sabalikna [a] moegi-moegi
Allah kĕrsa ngandika, sarta ngĕngah-
6 keun lambena ka sampejan; 'bari ka
sampejan nganjatakeun rasijahing ka-
pintĕran, sabab rangkĕp kamatihanana!
Mana kanjahokeun koe sampejan, jen
kadorakaän sampejan aja oge noe koe
Allah dilalikeun. *a* p. 38:1.
7 Naha sampejan [a] bisa manggih dasar
Allah? atawa bisa mĕndak noe Moerba-
8 wisesa tĕpi ka antekna? 'Estoe loehoer
tjara langit; koemaha sampejan nja pi-
lampaheun? djĕro ti batan ĕnggon noe
9 paeh; sampejan bisa njaho naon? 'Oekoe-
ranana pandjang ti batan boemi, lĕga
10 ti batan laoet. 'Oepama [b] andjeunna
ngalalar, seug noetoep, sarta ngadĕgkeun
gĕmpoengan: na saha noe bisa noelak
11 ka andjeunna? 'Karana andjeunna lang-
koeng oeninga di djalma gapong; djeung
langkoeng tingali di kadorakaän, teu
12 koedoe-koedoe ditĕgĕskeun heula. 'Seg
djalma malangmang-moeloengmoeng ge
meunang pikir, sarta anak kalde leu-
weung didjoeroekeun deui djadi manoesa.
*a* p. 15:8. *b* p. 9:12; 12:14.
13 Oepama sampejan mĕnĕrkeun manah,
[a] sarta nadahkeun panangan ka andjeun-
14 na; 'oepama kadorakaän, noe dina pa-
nangan sampejan, koe sampejan didja-
oehkeun, sarta kagorengan hanteu di-
patoehkeun di djĕro himah sampejan:
15 'geus tangtoe didinja sampejan [b] meu-
nang tjĕngkat tanpa tjatjad; sarta sam-
pejan djadi pageuh, djeung moal sijeun.
16 'Karana sampejan tangtoe paler kana
kasoesahan; kapiingĕtna koe sampejan
17 sapĕrti tjai noe geus toeloej. 'Sarta [c]
hiroep sampejan bakal tĕrang ti batan
tĕngah poë; tĕdoeh oge tjara isoek.
18 'Djeung sampejan tangtoe kĕndĕl, tina
sabab aja pangharĕpan; ana geus nga-
lingling, seug sampejan sare sĕnang ati.
19 'Sampejan teh ebog, [d] sarta moal aja
noe matak reuwas; djeung loba noe bakal
20 noenoehoen ka diri sampejan. 'Dĕmi
panon djalma doraka mah bakal ra-
roeksak, djeung euweuh pigeusaneunana
moeroe, [e] sarta pangharĕpanana taja
deui ngan poepoet njawa. *a* p. 8:5.
*b* p. 10:15. *c* Djab. 37:6. *d* 3 Moesa 26:7. *e* p. 8:13.

## PASAL 12.

Ngawalon Ajoeb, kijeu walonna:
2 Sajaktina, bangsa djalma ngan sa-
rampejan, sarta kapintĕran tangtoe paeh
3 reudjeung sarampejan! 'Kaoela ge [a] boga
pikir, nandingan sarampejan; moal ka-
tjek kaoela koe sarampejan; djeung saha
4 noe teu njaho noe kitoe pĕtana? 'Seung-
seurikeuneun sobatna nja kaoela, noe
sok sasambat ka Allah sarta dikaboel;
seungseurikeuneun ijeu noe bĕnĕr nja
5 satĕmĕnna! 'Dina pikiran djalma noe
gĕnah aja tjoewa ka noe balahi; geus
tjawisan pikeun sakoer noe tidjalikeuh
6 soekoe. 'Himah toekang ngaroeksak pada
kĕrta, [b] djeung noe ngahanakeun ka
Allah pada santosa; sakoer noe sok ma-
mawa aällahanana koe leungeunna.
*a* p. 13:2. *b* p. 21:7; Djab. 73:12.
7 Tapi sabalikna geura nanja ka sasa-
toan, tangtoe magahan ka sampejan;
kitoe deui ka manoek awang-awang,
8 tangtoe mere njaho ka sampejan. 'Atawa
geura nakon ka boemi, tangtoe maga-
han ka sampejan; sarta laoek laoet
9 tangtoe pada njarita ka sampejan. 'Saha
noe teu tĕrang lantaran eta sakabeh,
jen sadajana didamĕlna koe panangan
10 Pangeran? 'Nja panangan andjeunna [a]
noe njĕpĕng njawa sakoer noe hiroep,

soemawonna roh sakabeh daging djalma.
11 'Naha [b] tjeuli lain ngararasakeun ka-
saoeran, tjara lalangit ngasaän kahaka-
12 nan? 'Kapintĕran ajana di noe geus bo-
das nja ramboet; pangartian ajana di
noe geus pandjang nja oemoer.

*a* 4 Moesa 16:22. *b* p. 6:30; 34:3.

13 Nja di andjeunna ajana kapintĕran
djeung kawasa; andjeunna noe kagoe-
14 ngan tarekah djeung pangartosan. 'Sa-
tĕmĕnna, andjeunna ngaroentoehkeun,
sarta moal aja noe bisa ngadjĕlĕgkeun
deui; [a] andjeunna noetoep djalma, sarta
15 moal aja noe bisa ngaboekakeun. 'Sa-
tĕmĕnna, andjeunna mĕndĕt tjai, seg
saät; koe andjeunna dileupaskeun deui,
16 seg boemi koe eta dibalikkeun. 'Di an-
djeunna ajana kabĕdasan djeung kama-
tihan; andjeunna noe kagoengan noe
17 sasab sarta noe njasabkeun. 'Pananjaän
[b] koe andjeunna digiringkeun, didjarah;
djeung hakim koe andjeunna digelokeun.
18 'Tali ti radja-radja koe andjeunna di-
boeka, sarta tjangkengna koe andjeunna
19 dibandaän koe saboek. 'Panghoeloe koe
andjeunna digiringkeun, didjarah; djeung
noe pada kawasa koe andjeunna disina
20 reuntas. 'Andjeunna njingkahkeun basa
ti noe djadi kapĕrtjajaän, sarta pang-
rasa noe karolot koe andjeunna ditjan-
21 dak. 'Andjeunna [c] namplokkeun katjoe-
waän ka menak-menak, sarta beubeur
djalma pĕrkosa koe andjeunna dioeda-
22 ran. 'Andjeunna ngebrehkeun noe gaib-
gaib ti noe poëk, sarta kalangkang maot
23 dika-loewarkeun ka noe tjaäng.'Andjeun-
na [d] ngagĕdekeun bangsa-bangsa, seg
digalĕmpoer; andjeunna ngadjĕmbar-
keun bangsa-bangsa, heug disina dibo-
24 jong. 'Andjeunna njingkahkeun pikir
loeloegoe djalma eusi tanah, sarta disina
sarasab di noe soewoeng, taja djalan.
25 'Pada talag-tolog di noe poëk, anoe
euweuh tjaäng, sarta disina sarasab
tjara noe mabok.

*a* p. 11:10. *b* Jĕs. 44:25; 1 Kor. 1:20. *c* Djab. 107:40. *d* Lal. 17:26.

## PASAL 13.

Tah, eta sakabeh geus katendjo koe
mata kaoela, geus kadenge koe tjeuli
2 kaoela, sarta kaharti. 'Sakanjaho sa-
rampejan [a] kanjaho kaoela keneh; moal
3 katjek kaoela koe sarampejan. 'Saĕnjana
[b] kaoela hajang oendjoekan ka noe Moer-
ba-wisesa, soeka nĕrangkeun pĕrkara
4 kaoela ka Allah. 'Tapi sabalikna sam-
pejan teh pada toekang ngarang bohong;
[c] doekoen noe taja pedahna sampejan
5 sakabeh. 'Kahajang teh sampejan pada
repeh bae, [d] tanda ĕnja boga kapintĕran.
6 'Geura darengekeun katĕrangan kaoela,
sarta rarĕgĕpkeun padoe biwir kaoela!
7 'Naha sarampejan dek mangmisaoerkeun
Allah hal kagorengan, mangmisaoerkeun
8 andjeunna lampah tjidra? 'Naha saram-
pejan dek pilih-kasih ngabĕdasan an-
djeunna, atawa dek mangmadoeankeun
9 Allah? 'Koemaha, pihadeëun lamoen
sampejan koe andjeunna dipariksa? Na-
ha sampejan bisa ngagĕlo ka andjeunna,
sapĕrti noe ngagĕlo ka pada manoesa?
10 'Tangtoe sampejan disiksa koe andjeun-
11 na, ari pilih-kasih ririkipan mah. 'Moal
loepoet sampejan pada kasima koe ka-
loehoeranana, sarta katinggang reuwas
12 ti andjeunna. 'Pangeling-ngeling saram-
pejan siloka lĕboe, benteng sarampejan
benteng taneuh likĕt.

*a* p. 12:3. *b* p. 23:3. *c* p. 16:2. *d* Sil. 17:28.

13 Sing pada repeh ka kaoela, seg ka-
oela dek mihatoer, kadjeun teuing noe
14 pinjorangeun ka kaoela. 'Keur nahaon
daging kaoela koe kaoela dek digegel
koe hoentoe, [a] sarta njawa kaoela di-
15 teundeun dina dampal leungeun? 'Sa-
tĕmĕnna, masih kaoela koe andjeunna
ditigas ge, kaoela dek ngarĕp-ngarĕp
bae ka andjeunna; parandene kaoela
sĕdja nĕrangkeun djalan kaoela ka pa-
16 joeneunana. 'Malah eta tangtoe matak
salamĕt ka kaoela; karana djalma moe-
napek mah moal ngadeuheus ka pajoe-
17 neunana. 'Sing tĕgĕs nja ngadarenge-
keun omongan kaoela, tjatoer kaoela
18 sina asoep kana tjeuli sarampejan! 'Sa-
ĕnjana, [b] prakara kaoela koe kaoela
geus diatoer; kaoela teh njaho, jen ka-
19 oela bakal dibĕnĕrkeun. 'Saha teja noe
pikoewateun padoe djeung kaoela? Estoe
didinja kaoela sĕdja repeh, bari toeloej
20 paeh. 'Ngan ijeu doewa pĕrkawis moegi
koe andjeun oelah didamĕl ka koering;
moen kitoe mah koering moal njoem-
21 poet ti pajoeneun andjeun: 'panangan
andjeun djaoehkeun ti koering, [c] sarĕng
koering moegi oelah diririsi deui koe
22 kabaloewasan ti andjeun. 'Seug andjeun
[d] soemangga njaoer, koering sĕdja

ngawangsoel; atanapi koering bade oen-
djoekan, koe andjeun moegi diwalon.
[a] Hak. 12:3. [b] p. 31:35. [c] p. 9:34; 33:7. [d] p. 14:15.

23 Sabaraha koering gadoeh kadorakaän
sarĕng dosa? kamasijatan koering sa-
rĕng dosa koering moegi maparin njaho
24 ka koering. 'Koe naon andjeun meung-
peunan pameunteu, [a] sarĕng koering
koe andjeun dimanah moesoeh andjeun?
25 'Naha andjeun kĕrsa ngabibira ka ka-
lakaj kabawa koe angin, sarĕng kĕrsa
26 ngagĕbrig ka djarami garing? 'Karantĕn
andjeun njĕratkeun papaitan tĕrapkeu-
neun ka koering, sarĕng andjeun [b] ka
koering ngamilikkeun kadorakaän koe-
27 ring keur ngora. 'Ari [c] soekoe koering
koe andjeun dibĕlok, sarĕng [d] andjeun
ngadjaga sadajana djalan koering; dam-
pal soekoe koering koe andjeun diga-
28 risan sakoeriling; 'nadjan diri teh djeg
noe bobo ngaboeroekan, lir pake diha-
kan toko. [a] p. 16:9; 19:11; 33:10.
[b] Djab. 25:7. [c] p. 33:11. [d] p. 14:16.

## PASAL 14.

Manoesa beunang ngadjoeroekeun awe-
we [a] pondok oemoer pinoeh riwoed.
2 'Tjara [b] kĕmbang djadina, toeloej moerag;
[c] lĕs moesna tjara kalangkang, hanteu
3 tĕtĕp. 'Toeroeg-toeroeg andjeun beunta
nja sotja ka noe batan kijeu, kalajan
koering ditjandak ka hoekoem sarĕng
4 andjeun. 'Saha [d] noe bisa ngabidjilkeun
noe bĕrĕsih ti noe nadjis? hidji ge han-
5 teu! 'Sarehna geus pasti pioemoereu-
nana, bilangan boelanna geus ditang-
toskeun koe andjeun, sarĕng andjeun
geus ngadamĕl piwatĕseunana, noe koe
6 eta teu meunang diliwat: 'noe mawi
[e] andjeun moegi ngalijeus ka dinja, sina
eureun, soepaja soekaeun ka poëna, [f] sa-
pĕrtos djalma boeboeroeh! [a] Djab. 39:6, 7.
[b] Djab. 90:6; Jĕs. 40:6. [c] p. 8:9; Djab. 102:12.
[d] p. 15:14. [e] p. 7:19; 10:20. [f] p. 7:1.

7 Karantĕn hal pĕrkawis kai aja oge
panghar̆ĕpan; oepami ditoewar, sok djadi
8 deui, teu eureun siroengan. 'Sanadjan
akarna dongkap ka kolot dina taneuh,
sarĕng toenggoelna paeh dina lĕmah:
9 'tina baoe tjai sok siroengan deui, sa-
10 rĕng bidjil dahan sapĕrtos pĕtetan. 'Doepi
djalma mah maot, sarĕng ngadjolor;
11 ari manoesa paeh, ka mana losna? 'Tjai
sitoe sok orot, sarĕng waloengan sok
12 saät, dongkap ka toehoer: 'nja kitoe
keneh djalma ngalondjor, sarĕng hanteu
hoedang deui; [a] dongkap ka taja langit
moal lilir, sarĕng moal digeuingkeun
tina heësna. [a] 2 Petr. 3:12.

13 Èh, moegi-moegi koering koe andjeun
disimpĕn di ĕnggon noe maot, diboeni-
keun dongkap ka bĕndoe andjeun sirna;
nja moegi ka koering nangtoskeun pi-
watĕseun, seug emoet deui ka koering!
14 'Dimana djalma geus paeh, [a] koemaha
pihiroepeun deui? tinangtos koering nga-
rĕp-ngarĕp [b] sapandjang koering pĕrang,
dongkap ka mangsa koering salin roepa;
15 'doemoegi ka andjeun njaoer, sarĕng
koe koering diwangsoel; nja dongkap
ka andjeun kangĕn ka dadamĕlan pa-
16 nangan andjeun. 'Doepi ajeuna [c] andjeun
ngetang lengkah koering; teu ngaraksa
17 tina hal dosa koering. 'Kamasijatan koe-
ring diboengkoes ditjap; sarĕng kado-
rakaän koering koe andjeun disoesoen-
soesoen. [a] p. 19:25. [b] p. 7:1. [c] p. 34:21.

18 Nanging sawangsoelna goenoeng roeg-
roeg dongkap ka adjoer, sarĕng karang
19 pindah ti ĕnggonna; 'batoe kĕwoeng
koe tjai, lĕmahing boemi palid koe tjaäh;
pon kitoe keneh panghar̆ĕpan manoesa
20 koe andjeun dileungitkeun. 'Koe andjeun
ditotogkeun saĕndĕng-ĕndĕngna, los mi-
jang; diganti sĕmoena, seug koe andjeun
21 dibralkeun. 'Anakna djadi moelja, koe
manehna teu kanjahoan; atanapi djadi
hina, koe manehna hanteu katangen.
22 'Ari dagingna sakoedjoer ngan njĕri bae
noe aja, sarĕng njawana sakoedjoer ngan
prihatin bae noe aja.

## PASAL 15.

Ngawalon [a] Elipas, oerang Teman teja,
kijeu walonna: [a] 4:1.
2 Karah noe pintĕr sok ngadjawab [a]
kanjaho angin, djeung ngeusian beu-
3 teungna koe angin ti wetan, 'nĕrang-
keun pĕrkarana koe tjatoer noe teu
mangpaät, koe omongan noe taja ha-
4 silna? 'Estoe sampejan [b] ngabadakeun
ibadah, djeung ngaleungitkeun tapakoer
5 ka pajoeneun Allah. 'Karana kadora-
kaän sampejan anoe ngadjar ka soengoet
sampejan, sarta sampejan milih basa
6 djalma djaroelig. 'Soengoet sampejan
noe njalahkeun ka sampejan, lain ka-
oela; nja lambĕj sampejan pisan noe
noedoeh ka sampejan. [a] p. 16:3. [b] p. 9:22.

7 Karah sampejan diowokeun teh ma-
noesa pangmimitina, sarta digĕlarkeun
8 teh samemeheun pasir-pasir? 'Karah sam-
pejan ngareungeukeun [a] dina karagĕman
Allah, djeung njokot kapintĕran pikeun
9 diri sampejan? 'Nahaon kanjaho sam-
pejan, [b] noe teu kanjahoan koe kaoela
sadaja? nahaon pangartian sampejan,
10 noe teu aja di kaoela sadaja? 'Di lĕbah
kaoela sadaja [c] aja oge noe geus hoe-
wisan, aja oge noe geus bodas nja ram-
boet, noe rosa oemoerna, ngoengkoelan
11 rama sampejan. 'Naha panglilipoer ti
Allah koe sampejan disapirakeun, kitoe
deui omongan saneh, noe ditjatoerkeun
12 ka sampejan teja? 'Karah sampejan
kabawakeun koe manah pribadi? Sarta
koe naon sotja sampejan boeboentjĕli-
13 kan, 'wĕt sampejan napsoe ka Allah,
djeung ngaloewarkeun kasaoeran kitoe
14 ti lambĕj sampejan? 'Nahaon manoesa, [d]
dek boga angkoh setra? nahaon noe beu-
nang ngadjoeroekeun awewe, dek boga
15 angkoh bĕnĕr? 'Satĕmĕnna, [e] para-soe-
tjina koe andjeunna hanteu dipĕrtjaja;
dalah sawarga ditingal koe andjeunna
16 hanteu setra. 'Komo bangsa sipat giroek
nja sipat geuleuh; tĕgĕs djalma [f] noe
nginoem kagorengan sapĕrti tjai!

*a* p. 11 : 7; Roem 11 : 34. *b* p. 13 : 2. *c* p. 12 : 12. *d* p. 4 : 17. *e* p. 4 : 18; 25 : 5. *f* p. 34 : 7.

17 Kaoela sĕdja mitoewah ka sampejan;
mangga reungeukeun kaoela; ari noe
kapĕlĕng koe kaoela, nja eta koe kaoela
18 dek ditjaritakeun; 'tĕgĕs noe geus dinja-
takeun koe djalma palintĕr, sarta hanteu
disalingkoehkeun, asalna ti karoehoen-
19 karoehoenna, 'noe dipaparin tanah, sa-
batoer eta bae, sarta bangsa sedjen taja
20 noe njorang ka tĕngah-tĕngahna: 'sa-
pandjang oemoer noe doraka, eta teh
njandang sangsara, estoe sarejana taoen
21 noe ditjadangkeun baris noe lalim. 'Sora
kareuwasan ngoeng-ngeng dina tjeulina;
eukeur salamĕt, eta teh kadatangan noe
22 ngaroeksak. 'Taja taksiranana pika-loe-
wareun deui ti noe poëk; estoe dida-
23 gokeun kana pĕdang. 'Eta teh ngoejang,
njijar rĕdjĕki ka mana-mĕndi; geus nja-
hoëun jen di gigireunana sadija poë noe
24 poëk. 'Kasoekĕran djeung karoepĕkan
ngareureuwas ka dinja; pek ngalindih
ka dinja, tjara radja nĕmpoeh sarta
25 sadija. 'Sabab eta teh ngamangkeun
leungeunna ka Allah, wawanianan ka
26 noe Moerba-wisesa; 'nja ngadoepak ka
andjeunna make dangah beuheung, nem-
bongkeun kandĕling tonggong kĕpĕngna;
27 'sabab noetoepan beungeutna koe ga-
djihna, sarta njijeun montok tjangkeng-
28 na; 'djeung ngĕnggonan nagara-nagara
noe tadina ditoempĕs, imah lain eusia-
neun, noe dipastikeun djadi toempoekan
29 batoe: 'noe matak eta teh moal beung-
har, sarta kamoektianana moal tĕtĕp,
djeung kahasilanana moal toengkoel
30 kana taneuh. 'Moal bisaeun njingkiran
noe poëk; siroengna piperangeun koe
seuneu, djeung dirina pinjingkireun [a] koe
31 napas baham andjeunna. 'Oelah ngan-
dĕl eta teh ka noe gaplah, ngabobodo
maneh; karana pibajaraneunana noe
32 gaplah deui. 'Tatjan ninggang kana
poëna, [b] geus tinĕkanan; barangbangna
33 moal hoerip deui. 'Bakal ngaragragkeun
boewahna noe ngora tjara tangkal ang-
goer, djeung moeragkeun koedoena tjara
34 tangkal djetoen. 'Karana djĕmoehan
djalma moenapek teh gaboeg, sarta seu-
35 neu ngalĕboer himah paroeroeba. 'Ngan-
doengna kasoesahan, [c] ngadjoeroekeu-
nana katjilakaän; estoe beuteungna nja-
dijakeun palatjidra.

*a* p. 4 : 9. *b* p. 22 : 16. *c* p. 4 : 8; Djab. 7 : 15.

## PASAL 16.

Ngawalon Ajoeb, kijeu walonna:
2 Kaoela geus mindĕng ngadenge noe
kitoe; [a] sampejan sakabeh djadi pang-
3 lipoer matak bingoeng. 'Koemaha [b] omo-
ngan angin teh geus toetoep? atawa
naon noe njolokan ka sampejan, noe
4 matak ngadjawab-djawab deui? 'Kaoela
ge bisa mitjatoer tjara sarampejan, moen
njawa sarampejan ganti njawa kaoela;
bisa oge ngantetkeun omongan ngeli-
ngan ka sarampejan, bari gogodĕg koe
5 hal sarampejan. 'Anggoer kaoela ngoe-
watkeun ka sarampejan koe soengoet,
sarta koe ĕmboet-ĕmboetan biwir kaoela
tangtoe diririh-ririh.

*a* p. 13 : 4. *b* p. 15 : 2.

6 Tijap-tijap kaoela ngomong, kanjĕri
kaoela teu kapĕgat; tijap-tijap koe ka-
oela ditinggal, naon noe leungit ti ka-
7 oela? 'Estoe ajeuna andjeunna moesing-
keun ka kaoela; sadjĕmoehan koering
8 koe andjeun diroeksakkeun. 'Sarĕng koe-
ring koe andjeun ditjĕrĕk, minangka

djadi saksi; toer kakoeroean koering
ngadoedoeh ka koering, nja noeding
9 kana beungeut koering. 'Běndoena nja-
saäk, [a] estoe andjeunna mikagiroek ka
kaoela; waosna kěkěrotan tina hal ka-
oela; satroe kaoela teh seukeut moe-
10 rělěngna ka kaoela. 'Pada njaploek soe-
ngoetna ka kaoela; pada njabok ka
kaoela, malar ngahinakeun; pada sapě-
11 kět ngaronom ka kaoela. 'Allah geus
njěrahkeun kaoela ka djalma goreng,
nja disoentroengkeun ka leungeun djal-
ma doraka. *a* p. 10:16, 17.
12 Kaoela keur sěnang, koe andjeunna
dirěměkkeun; beuheung kaoela ditjěkěl,
pek kaoela dirěmoekkeun; seug kaoela
diaděgkeun deui, [a] dianggo boelan-boe-
13 lan baris andjeunna. 'Kaoela karijoeng
koe toekang-panahna; kaboeboewahan
kaoela koe andjeunna diboetjatkeun,
teu nganggo wělas; hampěroe kaoela
14 dibahekeun kana taneuh. 'Kaoela koe
andjeunna dibědah-bědahkeun taja eu-
reunna; andjeunna ngadoepak ka kaoela
15 sakoemaha djalma prawira. 'Koelit ka-
oela [b] koe kaoela dikaroengan dikaroet,
sarta tandoek kaoela koe kaoela di-
16 toengkoelkeun kana lěmah. 'Beungeut
kaoela beureum balas tjeurik, djeung
biwir mata kaoela katinggang kalang-
17 kang maot. 'Padahal [c] taja panganijaja
dina leungeun kaoela, sarta paněda ka-
oela setra. *a* Njanj. 3:12. *b* 1 Radj. 21:27.
*c* 1 Bab. 12:17.
18 Ěh boemi! oelah ngalipoetan gětih
kaoela, sarta sasambat kaoela oelah
19 manggih piěnggoneun! 'Dalah ajeuna ge,
satěměnna, noe linggih di sawarga djadi
saksi ka kaoela; estoe noe linggih di
20 manggoeng ngabelaän ka kaoela. 'Sobat
kaoela marojok ka kaoela; děmi ka-
oela mah tanggah ka Allah bari ngoe-
21 tjoer tji-panon; 'soepaja moegi moetoes
hidji djalma padoe reudjeung Allah,
kitoe deui hidji anak Adam padoe djeung
22 sobatna. 'Karana moal sabaraha rejana
taoen deui [a] kaoela njorang djalan, noe
koe kaoela moal dibalikan deui. *a* p. 10:21.

## PASAL 17.

Roh kaoela roeksak, oemoer kaoela
2 pareum, kaoela tjawisan astana. 'Sa-
ěnja-ěnjana kaoela direudjeungan noe
marojok, sarta panon kaoela tjitjingna
3 dina pamapanasanana. 'Moegi maparin
pěrtanggoengan, [a] nja moegi kěrsa djadi
panangděl koering di salira andjeun!
Saha deui noe piněpakeun kana leu-
4 ngeun koering? 'Karantěn hatena koe
andjeun dihalangan tina pangarti; koe
sabab kitoe eta teh koe andjeun moal
5 diloehoerkeun. 'Saha-saha noe ngělak-
keun sobat malar bagian, [b] nja eta pa-
non anak-anakna mangke raroeksak.
*a* Djab. 119:122. *b* 5 Moesa 28:65.
6 Děmi kaoela koe andjeunna [a] didja-
dikeun misil bangsa-bangsa, dikěrsakeun
7 djadi tjidoehaneun kana beungeut. 'Noe
matak panon kaoela soerěm tina kasě-
dihan, djeung anggahota kaoela kawas
8 kalangkang sakabeh. 'Djalma noe sa-
estoe bakal pada mělěngěk tina hal kitoe,
sarta djalma teu boga dosa bakal ngoe-
něk-ngoeněk tina hal djalma moenapek.
9 'Parandene anoe běněr tangtoe pageuh
njěkěl djalanna; anoe běrěsih nja leu-
ngeun tangtoe tambah-tambah koewat.
*a* p. 30:9.
10 Tapi sawangsoelna sarampejan sakabeh
mah, ka darijeu deui bae; halta sarampe-
jan moal aja noe koe kaoela kapanggih
11 pintěr. 'Oemoer kaoela [a] geus ladjoe;
pasědjaän kaoela parěgat, nja kabogaän
12 ati kaoela. 'Peuting koe eta didjijeun
beurang, tjaäng dipadjarkeun deukeut
13 kana poëk. 'Ari kaoela ngarěp-ngarěp
ka ěnggon noe maot, piimaheun kaoela;
ari kaoela ngaběběnahan piěnggoneun
14 kaoela di noe poëk; 'ari kaoela ka roe-
wangan njěboet bapa, ka bilatoeng njě-
15 boet ěma djeung doeloer: 'na di mana
ajana pangharěpan kaoela? djeung pang-
harěpan kaoela saha noe bakal njeu-
16 eung inja? 'Ěngke eta teh toeroen kana
toelak ěnggon noe maot, sakalian djeung
djasad reureuh kana lěmah. *a* p 9:25.

## PASAL 18.

Ngawalon [a] Bildad, oerang Soeah teja,
kijeu walonna: *a* p. 8:1.
2 Sabaraha pililaeunana deui sarampe-
jan nja rek naheunan omongan? Sing
baroga pangarti, sanggeus kitoe oerang
3 sasaoeran. 'Koe naon kaoela sadaja di-
angkěn tjara sato, diangkěn naradjis
4 koe pangrasa sarampejan? 'Eh sampe-
jan, noe njasaäk diri koe amběkna! koe-
maha boemi teh koedoe ditinggalkeun

koe karana sampejan, atawa batoe ka-
rang koedoe pindah ti ĕnggonna?
5 Geus tangtoe [a] tjahja djalma doraka
mĕngke pareum, sarta seuneuna saĕnjaj
6 oge moal roehaj. 'Tjahja mĕngke poëk
di himahna, sarta damarna loehoereun
7 manehna pipareumeun. 'Ngalengkahna
noe sakitoe koewat mĕngke sĕsĕk, sarta
djinisna bakal tibeubeut koe polah so-
8 rangan. 'Karana manehna [b] tangtoe di-
aboeskeun kana rawe koe soekoena
sorangan; los leumpang, keuna kana
9 pitapak. 'Keuneungna katewak djirĕt,
10 dirina katjĕkĕl eurad. 'Djangĕtna boeni
dina taneuh, tataheunanana naheun di
11 djalan. 'Panjingsijeunan [c] bakal ngareu-
reuwas ka manehna ti sakoeriling, djeung
ngaboeboerak ka manehna noeroetkeun
12 tapakna. 'Seug kakoewatanana keuna
langlajeuseun, sarta balahi tjawisan di
13 gigireunana. 'Anggahota awakna bakal
dihakanan, nja anggahotana bakal di-
14 hakanan tjikal maot. 'Dirina bakal di-
bĕdol ti himahna noe koe manehna
diandĕlkeun, bari dipajang dilengkah-
15 keun ka radja panjingsijeunan. 'Himahna
bakal diĕnggonan koe noe lain ahlina;
[d] lĕmboerna bakal diawoeran wali-
16 rang. 'Akarna di handap pigararingeun,
djeung dahanna di loehoer pipoegoe-
17 reun. 'Ingĕtan ka manehna [e] tangtoe
leungit ti boemi, wani taja noe njĕ-
boet-njĕboet atjan di salĕgana tĕgal.
18 'Bakal diwĕrĕgkeun ti noe tjaäng ka
noe poëk, estoe ditoendoeng ti doenya.
19 'Moal boga anak, soemawonna intjoe
di bangsana, sarta moal aja noe kari
20 di oeroetna tjitjing. 'Tina hal poëanana
djalma noe pandeuri bakal pada mĕ-
lĕngĕk, sarta djalma noe ti heula pada
21 kataradjang bĕngong. 'Estoe kitoe pi-
tĕmaheunana pangtjitjingan djalma go-
reng; nja kitoe pitĕmaheunana ĕnggon
noe teu njaho ka Allah.

*a* p. 21 : 17. *b* Djab. 9 : 16. *c* p. 15 : 21. *d* Jĕs. 34 : 9. *e* 5 Moesa 32 : 26; Djab. 9 : 7.

## PASAL 19.

Ngawalon Ajoeb, kijeu walonna:
2 Sabaraha pililaeunana deui saram-
pejan nja rek nganalangsakeun ati kaoela,
djeung ngarĕmoekkeun kaoela koe ka-
3 saoeran? 'Geus sapoeloeh kali ijeu sa-
rampejan nja ngahinakeun ka kaoela,
teu baroga kaera ngahangoe-hangoe ka
4 kaoela. 'Malah-malah ari ĕnja mah ka-
oela kaloeloepoetan, nja eta kaloeloe-
poetan kaoela tjitjingna di diri kaoela.
5 'Koetan ĕnja dek ngagoengkeun maneh,
ngamoesoeh ka kaoela, sarta dek nga-
boektikeun kaoela milampah kahinaän?
6 Mana ajeuna kanjahokeun koe saram-
pejan, jen kaoela koe Allah dibengkok-
keun; kaoela dilingkoeng koe djaringna.
7 'Satĕmĕnna, [a] kaoela alok-alok aja pa-
nganijaja, tapi kaoela teu dikaboel; ka-
8 oela ngadjĕrit, tapi taja kaädilan. 'Djalan
kaoela [b] koe andjeunna dipĕnggĕl, djadi
kaoela teu bisa ladjoe; sorangeun ka-
9 oela koe andjeunna diajaän poëk. 'Ka-
oela koe andjeunna dirangsadan ka-
moeljaän, sarta makoeta koe andjeunna
10 dilaän ti sirah kaoela. 'Kaoela koe an-
djeunna dibongkar ti sakoeriling, sarta
kaoela rek mijang; pangharĕpan kaoela
koe andjeunna disina roengkad sapĕrti
11 kai. 'Ari bĕndoena koe andjeunna disina
panas ka kaoela; [c] estoe kaoela koe
andjeunna dimanah sapĕrti satroena.
12 'Barisan andjeunna moeroeboel sadajana,
[d] sarta pada njijeun djalan ka kaoela, seg
masanggrahan sakoeriling himah kaoela.

*a* p. 30 : 20. *b* Njanj. 3 : 2—9. *c* p. 13 : 24. *d* p. 30 : 12.

13 Doeloer-doeloer kaoela koe andjeunna
didjaraoehkeun ti kaoela, [a] sarta kawa-
woehan kaoela pada mideungeun pisan
14 ka kaoela. 'Baraja kaoela geus pada
tjoel, sarta sobat kaoela noe daralit
15 pada mopohokeun ka kaoela. 'Koe noe
ngaroengroeng di imah kaoela, sarta
koe badega kaoela awewe, kaoela di-
angkĕn djalma sedjen; estoe kaoela koe
16 rarasaän eta oerang nagara lijan. 'Kaoela
njĕloekan badega kaoela lalaki, teu nem-
balan, nadjan kaoela noenoehoen ka
17 dinja koe oetjap. 'Ambĕkan kaoela ka
pamadjikan kaoela sedjen, kitoe deui
baoe kaoela ka noe asal sabeuteung
18 djeung kaoela. 'Tjatjakan baroedak pada
idjid ka kaoela; ana kaoela neut indit,
19 seg ngaromong goreng ka kaoela. 'Sa-
kabeh batoer goegoenĕman kaoela pada
giroek ka kaoela, estoe sakoer noe di-
pikanjaäh koe kaoela pada noekang ka
20 kaoela. 'Toelang kaoela [b] rakĕt kana
koelit djeung kana daging, sarta kaoela
noe rahajoe teh ngan koelit hoentoe.

*a* Djab. 69 : 9. *b* Djab. 102 : 6.

21 Moegi aja wĕlas, moegi aja wĕlas
sarampejan ka kaoela, eh sobat kaoela!
karana panangan Pangeran ngabalahi-
22 keun ka kaoela. 'Naha sampejan pada
ngoebrak-ngabrik ka kaoela sapĕrti Al-
lah, sarta tatjan sareubeuh ti daging
23 kaoela? 'Eh, kahajang teh omongan ka-
oela aja noe noeliskeun! kahajang teh
24 ditjatĕt, didjijeun kitab; 'ditatah dina
batoe karang, make tatah beusi djeung
25 timah, sina tĕtĕp salalawasna! 'Ari ka-
oela teh njaho pisan, Poerah ngadjait
kaoela djoemĕnĕng, sarta andjeunna
noe panganggeusan ngadĕg dina lĕmah.
26 'Djeung sanggeus ijeu teh koelit kaoela
bejak diroeksak, seug kaoela ka loewar
27 ti badan pinjeueungeun Allah; 'anoe
mĕngke koe kaoela kadjeueung pimang-
paäteun kaoela, nja tangtoe katendjo
koe mata kaoela, sarta lain deungeun-
deungeun; [a] kaboeboewahan kaoela ka-
ngĕn pisan di djĕro diri kaoela.

[a] Djab. 84 : 3; 119 : 81.

28 Lamoen sarampejan ngaromong: Ha-
joe, oerang njĕsĕdĕk ka manehna! sarta
maroekan akarna pĕrkara ajana di ka-
29 oela: 'masing pada sijeun tina sabab
pĕdang; karana piajaeun bĕbĕndoe kana
kadorakaän noe mandjing dihoekoem
pĕdang, soepaja sampejan pada njaho,
jen aja kaädilan.

## PASAL 20.

Ngawalon [a] Sopar, oerang Naäma teja,
kijeu walonna:

[a] p. 11 : 1.

2 Pedah kitoe pikiran kaoela ngawang-
soel ka kaoela, djeung tina sabab eta
3 kaoela teh riboet dina ati. 'Da kaoela
ngadenge papatah, noe matak wirang
ka kaoela; tatapi ĕroh ngadjawab ka
kaoela ti pangarti kaoela.
4 Naha sampejan teu njaho noe kijeu,
adat ti babaheula, ti watĕs manoesa
5 diajakeun di boemi, 'jen [a] sĕnggakna
djalma doraka teh pondok, sarta ka-
boengahan djalma moenapek teh ngan
6 sakeudeung? 'Sanadjan kaägoenganana
naek ka langit, djeung sirahna njoen-
7 doel ka mega ge, 'tangtoe leungit sa-
ĕndĕng-ĕndĕng tjara taina; noe tadina
narendjo, seg nanja: Di mana eta ajeuna?
8 'Bakal moesna tjara impian, sarta moal
kapanggih deui; nja bakal lapoer sapĕrti
9 tetendjoan ti peuting. 'Panon noe
tadina neuleu ka manehna, moal pineu-
leueun deui; oeroetna ge hamo pinjeu-
10 eungeun deui ka manehna. 'Anakna
bakal mambrih dipikasoeka koe noe
malarat, djeung leungeun manehna koe-
11 doe moelangkeun kamoektianana. 'Toe-
lang-toelangna parinoeh koe tanaga ka-
ngoraän, tapi bakal tinglalondjor djeung
12 manehna dina lĕmah. 'Sanadjan kago-
rengan teh dina soengoetna amis rasana,
diheumheum koe manehna di handapeun
13 letahna, 'dipikanjaäh wani teu daekeun
ninggalkeun, anggoer dikĕmol di tĕngah
14 lalangitna: 'tangtoe kahakananana di
djĕro peudjitna datang ka salin, nja
djadi hampĕroe oraj matih di djĕro beu-
15 teungna.' Manehna ngalĕglĕg arta-banda,
tapi koedoe dioetahkeun deui; koe Al-
lah tangtoe dibidjilkeun ti djĕro beu-
16 teungna. 'Manehna njeuseup baroewang
oraj matih; heug koe letah oraj ma-
17 nehna dipaehkeun. 'Hamo manehna pi-
nendjoeün di tjai-tjai, bangawan wa-
18 loengan madoe djeung mantega. 'Beu-
nangna hese-tjape koe manehna koedoe
dibikeun deui, moal kapoeloek; kasoe-
kaänana teu nimbangan arta-banda beu-
19 nangna. 'Karana lampahna neungteu-
inganan, ngadjeunkeun noe malarat,
ngarampas imah, tapi moal koengsi
20 diadĕgkeun. 'Sabab taja kamarasan di
djĕro beuteungna, noe matak moal ra-
hajoe, komo mawa naon-naon noe koe
21 manehna dipikarĕsĕp. 'Rĕwogna teu pi-
san ngagehkeun, noe matak djamoegana
22 moal awet. 'Keur meudjeuhna loebak-
liboek, seg manehna keuna soekĕr; leu-
ngeun sakoer noe kasoesahan ngada-
23 tangan ka manehna.' Soepaja sina pinoeh
beuteungna, Allah bakal ngadatangkeun
ka manehna bĕndoena noe leuwih ba-
ngĕt; nja bakal dihoedjanan noe kitoe
24 baris hakaneunana. 'Ana mangloempat-
keun pakarang beusi, seug manehna di-
25 tiir koe panah tambaga. 'Ana ditjaboet,
sarta ka loewar ti awakna, nja paksi
gilap teh bidjil ti hampĕroena, heug
26 dirina kataradjang baloewas. 'Sakabeh
poëk disimpĕn baris noe beunang ma-
nehna ngampihkeun; djinisna bakal di-
lĕboer koe seuneu lain beunang miroen;
sakoer noe kari di djĕro himahna tangtoe
27 kahakan. 'Langit [b] noe bakal ngebreh-
keun kadorakaänana, sarta boemi teh

28 bakal ngamoesoeh ka manehna. 'Sapa-
ngeusi imahna bakal dibojong, palid
29 kabeh dina poëan bĕndoena. 'Tah, [c] ki-
toe doeoeman ti Allah ka manoesa noe
doraka; kitoe milikna noe didjangdji-
keun ka dinja ti Allah. *a* Djab. 37:35, 36.
*b* Djab. 50:4, 6. *c* p. 18:21; 27:13.

## PASAL 21.

Ngawalon Ajoeb, kijeu walonna:
2 Sing tĕgĕs nja ngadarengekeun
omongan kaoela; [a] nja eta minangka
3 panglilipoer ti sarampejan. 'Sing pada
sabar ka kaoela, seug kaoela rek mi-
tjatoer; sanggeus kaoela mitjatoer, heg
4 sampejan mojok. 'Ari kaoela gĕgĕroe-
ngan teh naha ka manoesa? djeung
koemaha pikir kaoela noe matak teu
5 rek keuheul? 'Geura pada njanghareup
ka kaoela, tangtoe pada mĕlĕngĕk, [b]
bari naroengkoepkeun leungeun kana
6 soengoet. 'Tijap-tijap kaoela ras ingĕt,
seg kaoela njĕblak, djeung awak kaoela
kataradjang ngagidir. *a* p. 16:2. *b* p. 29:9.
7 Koe naon [a] djalma doraka noe matak
hiroep, sarta daratang ka kolot, malah
8 sok saroegih-moekti? 'Toeroenanana sok
tĕtĕp di hareupeunana barĕng djeung
maranehna, nja anak-intjoena sok tĕtĕp
9 di hareupeun panonna. 'Imahna sok sa-
lamĕt, djaoeh tina sijeun, sarta [b] pang-
gĕboeg Allah teu dikeunakeun ka da-
10 rinja. 'Sapina lalaki ana ewean sok tara
moebadir; sapina bikang dĕrĕs ngadjoe-
11 roena, sarta sok tara gagal. 'Baroedakna
dikĕntjarkeun tjara ingon-ingon, sarta
12 anak-anakna adjroeg-adjroegan. 'Sok
ngarawih make tĕrĕbang djeung ka-
tjapi, sarta baroengah ngadenge sora
13 soeling. 'Hiroepna djeung kangeunahan
satoetoep oemoerna, sarta dina saki-
tjeup-mata taroeroenna ka ĕnggon noe
14 maot. 'Padahal [c] eta teh ngaromong
ka Allah: Geura njingkir ti koela; ka-
rana koela teu soedi njaho ka djalan
15 andjeun. 'Naon noe Moerba-wisesa teh,
[d] mana koe koela koedoe dibakti? sarta
naon pigaweëunana, lamoen koela nĕda-
nĕda ka andjeunna? *a* Djab. 73:3; Jĕr. 12:1.
*b* p. 9:34. *c* p. 22:17. *d* 2 Moesa 5:2; Mal. 3:14.
16 Satĕmĕnna, kabagdjaänana lain koe
kawasana sorangan. [a] Tarekah djalma
17 doraka sing djaoeh ti kaoela! 'Koetan
radjeun [b] damar djalma doraka teh pa-
reum, djeung dirina kadatangan balahi,
sarta didoeoeman kanjĕri dina sa-
18 djĕro bĕndoena, 'kitoe deui eta teh dja-
radi tjara tjatjagan djarami katĕbak
angin, djeung sapĕrti hoeoet kasĕbrot
19 topan? '[Tjek sampejan:] Allah njimpĕn
katjilakaän keur anak-anakna. Anggoer
Allah malĕs ka djinisna, sina ngarasa.
20 'Panonna sorangan sina nendjo katiwa-
sanana, djeung sina nginoem bĕbĕndoe
21 noe Moerba-wisesa. 'Karana naon ka-
mĕlangna ka ahlina noe pandeurieun
manehna, dimana geus ditigas bilangan
boelanna sorangan? *a* p. 22:18. *b* p. 18:5.
22 Naha aja [a] noe ka Allah bisa magah-
keun kanjaho? Mapan andjeunna noe
23 ngahoekoeman anoe laloehoer. 'Noe hi-
dji paeh keur djagdjag-waringkas, tja-
tjap koe kagĕnahan sarta kasĕnangan;
24 'wadahna parinoeh koe tji-soesoe, djeung
25 soemsoem babaloengna sĕgĕr. 'Noe hidji
deui paeh mawa karipoehan njawa, teu
26 manggih kangeunahan. 'Seug pada nga-
londjor dina lĕmah sarta satoenggal,
doewanana ditapoek [b] bilatoeng.
*a* Jĕs. 40:13. *b* p. 17:14.
27 Satĕmĕnna, kaoela ngarti dina mak-
soed sarampejan, sarta dina pakarĕpan
28 sarampejan nganijaja ka kaoela. 'Karana
tjarek sarampejan: Di mana gĕdong gĕ-
gĕden? djeung di mana himah pang-
29 tjitjingan djalma doraka? 'Naha saram-
pejan tatjan nanja ka djalma noe sok
njaba? Nja eta loewangna koe saram-
30 pejan moal beunang dilainkeun: 'jen
keur poëan aja balahi [a] djalma noe go-
reng sok dihalangan; keur poëan aja
bĕbĕndoe eta teh sok disingsalkeun.
31 'Saha noe wani ngahatoeranan ka pa-
joeneunana tina hal djalanna? Ari an-
djeunna midamĕl naon-naon, saha noe
32 pimalĕseun ka andjeunna? 'Parandene
eta teh dianteur kana koeboeran, sarta
toeloej ngadjaga dina hoenjoeranana.
33 'Goeroentoel lĕbak harampang nindiha-
nana ka manehna; djeung sakoer ma-
noesa ngaleut noeroetkeun ka manehna,
sarta noe ti heulaeunana taja bilanga-
34 nana. 'Naha sarampejan ngalilipoer teh
ka kaoela [b] sakitoe sija-sijana? Estoe
pangdjawab sarampejan teh ngan djahil
bae noe aja. *a* Sil. 16:4; 2 Petr. 2:9. *b* p. 16:2.

## PASAL 22.

Ngawalon [a] Elipas, oerang Teman teja,
kijeu walonna: *a* p. 15:1.

2 Naha djalma [a] matak mangpaät ka
Allah? Ěnjana mah djalma pintĕr ma-
3 tak mangpaät ka dirina. 'Naha matak
hasil ka noe Moerba-wisesa, lamoen sam-
pejan bĕnĕr? atawa matak oentoeng,
lamoen sampejan njampoernakeun dja-
4 lan sampejan? 'Naha sabab ibadah sam-
pejan, noe matak sampejan koe andjeun-
na dilara-lara, noe matak sampejan koe
5 andjeunna ditjandak ka hoekoem? 'Naha
kagorengan sampejan lain bangĕt pisan?
Estoe kadorakaän sampejan taja toeng-
6 toengna. 'Karana sampejan [b] ti doeloer
sok njokot gade taja sabab, djeung sok
ngarangsadan papakean noe boeroen-
7 doel. 'Noe lĕsoe koe sampejan teu dibere
nginoem tjai, sarta noe langlajeuseun
koe sampejan dipogogan kahakanan.
8 'Tatapi ari djalma noe kawasa mah nga-
bogaän boemi; sarta koe djalma noe
9 kaädjenan eta dieusian. 'Randa-randa [c]
koe sampejan dititah balik lengoh, djeung
leungeun pahatoe-pahatoe dirĕmoek-
10 keun. 'Kitoe noe matak sampejan sa-
koeriling [d] dipasangan djirĕt, sarta
sampejan diririsi koe kareuwasan da-
11 dakan, 'atawa koe poëk, [e] wani sam-
pejan teu bisa nendjo, sarta tjai ngĕm-
plang ngalipoetan sampejan. *a* p. 35:7.
*b* 2 Moesa 22:26, 27. *c* p. 31:16. *d* p. 18:8—11.
*e* p. 18:5, 6, 18.

12 Naha Allah lain loehoer tjara langit?
Geura tendjokeun poetjoeking bentang,
13 aja sakitoe poendjoelna! 'Dĕmi saoer
sampejan: Allah oeninga naon? naha an-
djeunna jasaeun ngahoekoeman nĕroes
14 noe angkeub? 'Andjeunna kadingdingan
koe mega, moal ningali; nja angkat-
angkatan dina loehoer kalang langit.
15 'Naha sampejan dek ngestikeun djalan
baheula, [a] noe dilakonan koe djalma
16 doraka? 'Anoe pada dibewat memeh
mangsana, sarta padĕmenna disina ngo-
17 tjor sapĕrti bangawan; 'anoe ngaromong
ka Allah: [b] Geura njingkir ti koela!
sarta: Noe Moerba-wisesa bisa mida-
18 mĕl naon ka oerang? 'Padahal andjeun-
na pisan noe geus minoehkeun imahna
koe kangeunahan. [c] Mana tarekah djal-
19 ma doraka sing djaoeh ti kaoela! 'Koe
djalma noe balĕnĕr katarendjo, [d] bari
baroengaheun; sarta noe teu boga dosa
20 mojok ka dinja; '[pokna]: Saĕnja-ĕnja-
na, noe ngamoesoeh ka oerang geus
ditoempĕs. Ari sesana dilĕboer koe
seuneu. *a* 1 Moesa 7:21. *b* p. 21:14. *c* p. 21:16.
*d* Djab. 52:8; 107:42.

21 Geura ngahadean ka andjeunna, mang-
ke sampejan salamĕt; lantaran kitoe
sampejan tangtoe kadatangan kabagdja-
22 an. 'Tampanan papakon ti lambe an-
djeunna, sarta timbalanana teundeun dina
23 ati sampejan. 'Oepama [a] sampejan tobat
ka noe Moerba-wisesa, tangtoe sam-
pejan diadĕgkeun deui; [b] moedoe nga-
djaoehkeun kagorengan ti himah sam-
24 pejan. 'Sipat ĕmas geura pitjeun kana
lĕmah; [c] ĕmas Opir pitjeun kana keusik
25 waloengan; 'geus kitoe noe Moerba-
wisesa minangka ĕmas sampejan, sarta
minangka perak moeroeb-mantjoer ka
26 sampejan. 'Karana didinja sampejan teh
tangtoe soeka-soeka tina hal noe Moer-
ba-wisesa, [d] bari njĕngkatkeun raraj
27 ka Allah. 'Ana sampejan seug nĕnĕda
ka andjeunna, tangtoe koe andjeunna
dimakboel; sarta sampejan bakal nĕka-
28 nan nadar sampejan. 'Ana sampejan
nangtoekeun naon-naon, tangtoe tinĕka-
nan ka sampejan, sarta djalan sampejan
29 tangtoe katodjo koe tjahja. 'Arina moe-
doen, seug koe sampejan dititah nan-
djak; [e] sarta noe ngahandapkeun diri
tangtoe koe andjeunna disalamĕtkeun.
30 'Anoe boga dosa tangtoe koe andjeunna
diloepoetkeun; [f] nja diloepoetkeunana
tina lantaran kabĕrĕsihan leungeun sam-
pejan. *a* p. 8:5. *b* p. 11:14. *c* 1 Radj. 9:28.
*d* p. 11:15. *e* Loek. 18:14. *f* p. 42:7, 8.

## PASAL 23.

Ngawalon Ajoeb, kijeu walonna:
2 Ajeuna ge gĕgĕroengan kaoela ma-
sih kanjĕnjĕrian; balahi kaoela bangĕt
3 alah batan roemahoeh kaoela. 'Ěh, [a]
moegi-moegi kaoela njaho djalan baris
kaoela mĕndakan ka andjeunna! hajang
ngadeuheus ka panglinggihanana pisan.
4 'Sĕdja ngatoer [b] prakara kaoela di pa-
joeneun andjeunna; biwir kaoela tang-
5 toe pinoeh koe katĕrangan. 'Hajang
njaho pilahireunana ngawalon ka kaoela,
hajang nangen anoe koe andjeunna di-
6 timbalkeun ka kaoela. 'Naha andjeunna
bakal madoean ka kaoela nganggo kawa-
sa gĕde? Sageuj; tangtoe aja timbangan
7 ka kaoela. 'Didinja noe saestoe sĕdja
oeroes-oeroes djeung andjeunna; tangtoe

kaoela rahajoe saĕndĕng-ĕndĕng ti noe
8 ngahoekoeman ka kaoela. 'Lah, kaoela
leumpang ka wetan, andjeunna teu aja;
bral ka koelon, andjeunna teu katangen;
9 'los ka kaler, keur andjeunna didamĕl,
koe kaoela teu kadeuleu; andjeunna
njingkoer ka kidoel, koe kaoela teu ka-
tendjo. *a* p. 13:3. *b* p. 13:18.
10 Karana andjeunna [a] langkoeng oeni-
nga dina djalan bijasa kaoela; moen
kaoela koe andjeunna ditjoba, tangtoe
11 kaoela ka loewar tjara ĕmas. 'Soekoe
kaoela pĕngkoeh noeroetkeun dampal
andjeunna; djalan andjeunna koe kaoela
diëstoekeun, sarta kaoela teu soempang-
12 simpang. 'Timbalan lambena koe kaoela
hanteu dioendoeran; piwarangan baham-
na koe kaoela ditoelatenan alah batan
13 kapĕrloean kaoela. 'Dĕmi andjeunna teh
anggĕr bae; na saha noe bisa ngagilir-
keun andjeunna? [b] Sarta noe djadi pa-
ngĕrsa manahna tangtoe koe andjeunna
14 didamĕl. 'Geus poegoeh andjeunna nga-
laksanakeun papasten kaoela; sarta di
15 andjeunna reja pisan noe kitoe. 'Tina
eta kaoela teh soemĕblak di pajoeneu-
nana; ana dipikir-pikir, kaoela teh sijeun
16 koe andjeunna. 'Estoe Allah njĕberkeun
kana hate kaoela, noe Moerba-wisesa
17 njĕblakkeun ka kaoela. 'Karana kaoela
roeksak teh lain tina sabab poëk, ata-
wa sabab beungeut kaoela kalipoetan
koe mongkleng. *a* p. 31:4; Djab. 1:6. *b* p. 9:12.

## PASAL 24.

Koe naon noe Moerba-wisesa teu mas-
tikeun tempo, sarta noe njaho ka
2 andjeunna teu narendjo poëna? 'Aja [a]
noe ngowahan watĕs; aja noe ngaram-
pas ingon-ingon, bari seug diarangon.
3 'Aja noe ngagiringkeun kalde bogana
pahatoe; aja noe njokot gade sapi bo-
4 gana randa. 'Aja noe ngadjorogkeun noe
mariskin ti djalan; eusi tanah noe ba-
langsak soempoet-salindoeng sarejana.
5 'Satĕmĕnna, ibarat kalde leuweung di
tĕgal lĕga, nja kitoe eta teh boedal
milampah gawena, gĕmĕt nejangana-
na hakaneun; tanah lapang noe ngaja-
keun rĕdjĕki keur dirina djeung keur
6 baroedakna. 'Dina lahan pada diboewat
piparabeunana, djeung kĕbon anggoer
djalma doraka koe eta diimeutan ka-
7 lamberona. 'Mareutingna satarandjang,
teu bogaeun pake, sarta teu bogaeun
8 simboet dina oesoem tiris. 'Tina ngĕ-
tjrĕk goenoeng-goenoeng eta teh kolo-
mod, djeung tina teu boga panjalindoe-
ngan, [b] noe matak moentang ka batoe
9 karang. 'Aja noe ngabĕtot pahatoe tina
soesoe, sarta njokot gade toetoep noe
10 balangsak; 'wani leumpang sataran-
djeung, teu boga pake; sarta keur ka-
11 lempohan ngakoetan beungkeutan. 'Di
antara pagĕr-pagĕrna eta ngarampa
minjak; sarta ngaridĕk-ngidĕk pamĕrĕ-
12 san anggoer bari halabhab. 'Di djĕro
nagara hoemaroeroeng noe keur sala-
karat, sarta njawa djalma noe kasara-
bĕt sasambat; dĕmi koe Allah kalakoean
sakitoe teu moepakat teh hanteu di-
ropeja. *a* 5 Moesa 27:17. *b* p. 30:6.
13 Itoe kaäsoep noe ngabahaän kana
tjaäng; teu nganjarahokeun kana djalan
tjaäng, djeung teu tĕtĕp dina parantina
14 njorang. 'Barang braj beurang [a] toekang
maehan hoedang, pek meuntjit noe ba-
langsak sarta noe miskin; djeung ti
peuting lakoena sabijasa noe maling.
15 'Ari mata djalma ranjedan ngestoekeun
sareupna; [b] pokna: Aing oelah aja pa-
non noe neuleu; malah beungeutna di-
16 peungpeunan. 'Wantji poëk ngabobok
imah; dĕmi ti beurang sok noetoep
17 maneh, [c] teu njaraho di tjaäng. 'Karana
sakoer noe kitoe kalangkang maot mi-
nangka isoekna; wantoe tĕrangeun ka-
langkang maot dipikasijeun.
*a* Djab. 10:8, 9. *b* Jĕs. 29:15. *c* Joh. 3:20.
18 Eta teh kĕntjĕng dina koelit tjai;
lahan loewoekanana di boemi keuna
panjapa; moal ngadjoegdjoeg deui dja-
19 lan kĕbon anggoer. 'Halodo sarta panas
mejakkeun tji-saldjoe; kitoe keneh ĕng-
gon noe maot ka noe baroga dosa.
20 'Pianakan poho ka dinja, bilatoeng rĕ-
sĕpeun ka dinja; taja deui noe ingĕt
ka dinja; djadi kagorengan teh dipo-
21 tongkeun sapĕrti kai. 'Nja eta teh nga-
hakanan awewe noe gaboeg, noe teu
boga anak, sarta teu migawe kahadean
ka randa.
22 Tapi noe pĕrkosa koe andjeunna sok
dipandjangkeun oemoer koe kawasana;
sok mĕnjat deui, nadjan taja panjana
23 pihiroepeun. 'Dipaparin kasantosaän,
sarta dideudeul, djeung sotjana neuteup
24 ka djalanna. 'Sok naraek loehoer;

sakeudeung bae, lĕs areuweuh; broek pada
ngoedoeproek, raroembak tjara noe loba,
25 ngĕloek sapĕrti tjongo ranggeujan.'Oepa-
ma lain kitoe pĕtana, na saha rek nga-
bohongkeun ka kaoela, sarta ngahan-
teukeun kana omongan kaoela?

## PASAL 25.

Ngawalon [a] Bildad, oerang Soeah teja,
kijeu walonna: *a* p. 18: 1.
2 Kakawasaän djeung kasijeunan ka-
goengan andjeunna; andjeunna ngada-
mĕl kĕrta di manggoeng, ĕnggonna ling-
3 gih. 'Naha barisanana aja bilanganana?
[a] djeung saha noe teu diloehoeran koe
4 tjahja andjeunna? 'Na koemaha sipat
manoesa [b] bisa bĕnĕr di pajoeneun Al-
lah? djeung koemaha noe beunang nga-
5 djoeroekeun awewe bisa setra? 'Satĕ-
mĕnna, [c] tjatjakan boelan teu tĕrang,
sarta bentang-bentang ditingal koe an-
6 djeunna hanteu setra. 'Pon pilalagi ma-
noesa, noe saibarat bilatoeng, nja anak
Adam, noe sasat tjatjing! *a* Mat. 5: 45.
*b* p. 4:17; 9:2. *c* p. 15:15.

## PASAL 26.

Ngawalon Ajoeb, kijeu walonna:
2 Amboe, aja sakitoe sampejan nga-
belaän ka noe taja tanaga, noeloeng
ka leungeun djalma noe taja kakoewa-
3 tan! 'Aja sakitoe sampejan ngabongbo-
longan ka noe taja kapintĕran, djeung
nganjahokeun noe poegoeh, sakitoe re-
4 jana! 'Ka saha sampejan nja nganjata-
keun kasaoeran? djeung ilham saha noe
ka loewar ti sampejan teh?
5 Ari noe geus ninggal pada goemĕtĕr
di handapeun tjai djeung saeusi-eusina.
6 'Ĕnggon noe maot [a] ngaboeliklak di pa-
joeneun andjeunna, sarta djoerang teh
7 taja toeroeb. 'Andjeunna masangkeun
kaler loehoereun noe soewoeng, [b] djeung
boemi teh digantoeng teu kana naon-
8 naon. 'Tjai koe andjeunna diwadahan
koe mega-megana, sarta mega teh teu
9 bĕdah ti handapna. 'Hareupna pang-
linggihan koe andjeunna dipindingan,
nja koe andjeunna diamparan megana.
10 'Andjeunna ngadamĕl watĕs tĕpoeng-
gĕlang dina koelit tjai, sĕmĕt toeng-
11 toeng tjaäng reudjeung poĕk. 'Tihang
langit [c] aringgeung, djeung haroökeun
12 tina panjeuseul andjeunna. 'Koe lanta-
ran kawasana andjeunna ngaroesoeh-
keun laoet, sarta koe pangartosanana
andjeunna geus minggĕskeun [d] Rahab.
13 'Koe napas andjeunna langit teh leng-
lang; [e] oraj tangginas teja geus ditoe-
blĕs koe panangan andjeunna.
*a* Djab. 139:8, 11; Sil. 15:14. *b* p. 38:6.
*c* Nah. 1:5. *d* p. 9:13. *e* p. 3:8.
14 Tah, noe tadi teh toengtoeng djalan-
djalanna bae, [a] sarta kapan ngan pang-
harewosan saeutik pĕrkara andjeunna
noe kadenge koe oerang; komo goeloe-
doeging kawasana, saha noe pingahar-
tieun? *a* p. 4:12; 1 Kor. 13:9.

## PASAL 27.

Tidinja Ajoeb ladjĕng deui ngĕdalkeun
silokana, kijeu saoerna:
2 Dĕmi djoemĕnĕnging Allah, [a] noe
njingkahkeun kaädilan ti kaoela! dĕmi
noe Moerba-wisesa, noe njoekĕrkeun
3 njawa kaoela! '(wantoe ambĕkan ka-
oela masih djĕdjĕg di kaoela, sarta napas
ti Allah masih aja dina iroeng kaoela;)
4 'moal ĕnja biwir kaoela njatoerkeun
kagorengan, atawa letah kaoela ngoe-
5 tjapkeun tjidra. 'Palijas teuing kaoela
rek ngabĕnĕran ka sarampejan; tĕpi
ka paeh oge [b] kaoela moal njingkir-
keun katĕmĕnan kaoela ti diri kaoela.
6 'Djadi kaoela teh pageuh njĕkĕl kana
kabĕnĕran kaoela, moal koe kaoela di-
lesotkeun; hate kaoela moal njatjarek-
keun ka diri kaoela sapandjang oemoer.
7 'Moesoeh kaoela sing tjara djalma do-
raka; noe ngalawan ka kaoela sing sa-
8 pĕrti djalma goreng! 'Karana nahaon
pangharĕpan djalma moenapek, lamoen
ditilas oemoer, [c] lamoen koe Allah di-
9 tjaboet njawana? 'Naha Allah [d] bakal
ngamakboel ka sasambatna, lamoenna
10 kadatangan kasoekĕran? 'Atawa eta teh
bakal soeka-soeka tina hal noe Moerba-
wisesa, sarta njĕboet Allah di sambarang
waktoe? *a* p. 34:5. *b* p. 17:9. *c* Djab. 26:9;
Loek. 12:20. *d* p. 35:13.
11 Kaoela sĕdja ngawoeroekkeun ka sa-
rampejan pĕrkara panangan Allah; hal
noe Moerba-wisesa moal aja noe koe
12 kaoela disalingkoehkeun. 'Mapan [a] koe
sampejan sadaja ge geus kapĕlĕng; naha
sarampejan mana ka loewar noe sakitoe
13 sija-sija? 'Nja ijeu [b] doeoeman manoesa
doraka ti Allah, sarta milik djalma

lalim, noe katampa ti noe Moerba-wi-
14 sesa: 'oepama ngarejaän anakna, [c] nja
eta baris pĕdang; djeung anak-intjoena
15 moal sareubeuh baranghakan. 'Sesa
ahlina diraroewang koe maot, [d] sarta
16 randa-randana moal tjareurik. 'Oepama
noempoekkeun perak tjara keusik re-
jana, djeung njadijakeun papakean sa-
17 pĕrti taneuh likĕt lobana: 'koe ma-
nehna disadijakeun, [e] tapi dipakena koe
noe bĕnĕr; sarta perakna djadi doeoe-
18 man noe teu boga dosa. 'Njijeunna
imahna sapĕrti gĕgĕt, djeung tjara pon-
19 dok beunang noe ngadjaga. 'Doeg [f] ngĕ-
dĕng beunghar, tapi moal deui-deui;
ana beunta panonna, manehna geus
20 euweuh. 'Manehna bakal kaboeroe koe
panjingsijeunan tjara koe tjai; ti peuting
manehna disĕbrot koe angin topan.
21 'Bakal dibawa koe angin ti wetan, seug
toeloej; estoe bakal dikĕboetkeun ti
22 ĕnggonna. 'Bakal koe Allah ditoeroeg-
toeg, sarta moal dipikawĕlas; boetjar-
23 bĕtjir sijeun panangan andjeunna. 'Djal-
ma pada emprak-emprakan koe hal ma-
nehna, sarta pada njotjoh-njotjoh barang
manehna bidjil ti ĕnggonna. *a* p. 15:17.
*b* p. 20:29. *c* 5 Moesa 28:41; Djab. 37:25. *d* Djab.
78:64. *e* Sil. 28:8; Goer. 2:26. *f* Djab. 49:18.

## PASAL 28.

Saĕnjana perak teh aja tĕmpatna ka
loewar; sarta ĕmas, anoe dibĕsot, aja
2 ĕnggonna. 'Beusi diala ti djĕro lĕmah,
sarta batoe dilĕboer didjijeun tambaga.
3 'Poëk teh disina aja toengtoengna, sar-
ta batoe ĕnggon boeta-radjin djeung
kalangkang maot didongdon datang ka
4 tjatjapna. 'Sok aja noe ngabĕdah njijeun
tjoblong, djaoeh ti ĕnggon djalma tjitjing,
kapohoan koe noe njorang, ngagawing
djaoeh ti pada manoesa, galoewang-
5 galejong. 'Tina boemi bidjil sipat ka-
hakanan; sarta di djĕrona diboelak-balik,
6 kawas koe seuneu. 'Batoena ĕnggon
nilĕm, djeung sok aja keusikan ĕmas.
7 'Djalanna teu kanjahoan koe manoek
bangsa njambĕr, nadjan koe mata heu-
8 lang ge hanteu kadeuleu. 'Hanteu di-
djalanan koe [a] sato bĕdĕgong, dalah
9 koe singa hanteu disorang. 'Leungeun-
na dikeunakeun ka batoe noe teuas-
teuas, goenoeng-goenoeng diboelak-ba-
10 lik bagalna. 'Sok ngabĕdah njijeun
baloengbang dina djĕro goenoeng ka-
rang; beh panonna nendjo saroepaning
11 noe moelja. 'Tjai-tjai koe eta dipĕndĕtan,
oelah sina miis; seg noe boeni dibidjil-
keun ka noe tjaäng. *a* p. 41:25.
12 Sabalikna kapintĕran, ti mana pika-
panggiheunana, sarta di mana ĕnggon
13 pangartian? 'Taja manoesa noe njaho pi-
hargaeunana, sarta teu katimoe [a] dina
14 tanah djalma hariroep. 'Tjarek sagara:
Eta di aing teu aja; kitoe deui tjarek
15 laoet: Di aing teh euweuh. 'Moal beu-
nang ditoekeuran [b] koe ĕmas doekĕt,
djeung taja noe bisa nimbang perak
16 pipameulieunana. 'Moal kabobot koe
ĕmas Opir, koe angkik moelja atawa
17 nilĕm. 'Moal katanding koe ĕmas atawa
gĕdah, djeung moal beunang dioeroep
18 koe parabot ĕmas pangaloesna. 'Mardjan
djeung karistal hanteu kaingĕtkeun;
estoe boga kapintĕran leuwih ti boga
19 intĕn mirah. 'Moal katanding koe ratna
tjampaka Koes, moal kabobot koe ĕmas
20 pitoewin. 'Nja eta kapintĕran teja ti
mana datangna, sarta di mana ĕnggon
21 pangartian? 'Saestoena kaälingan ti pa-
non sakoer noe hiroep, sarta boeni ti
22 manoek awang-awang. 'Tjarek [c] djoe-
rang djeung maot: Aing ngadenge soteh
koe tjeuli ngan bedjana bae. *a* Djab. 27:13.
*b* Sil. 3:14; 8:11. *c* p. 26:6.
23 [a] Allah noe langkoeng ngartos dja-
lanna, sarta andjeunna noe langkoeng
24 oeninga ĕnggonna. 'Wantoe andjeunna
ningalina tĕpi ka satoengtoeng boemi,
langkoeng waspaos ka sakolong langit
25 kabeh. 'Mangsa andjeunna nangtoskeun
beuratna angin, sarta nimbang tjai
26 nganggo oekoeran; 'basa andjeunna nga-
damĕl pikoekoeh baris hoedjan, kitoe
27 deui djalan baris kilating geledeg: 'ha-
rita eta teh koe andjeunna ditingalan,
sarta ditjarijoskeun; dipĕtakeun, malah-
28 malah diparijos. 'Ari ka manoesa an-
djeunna nimbalan: [b] Satĕmĕnna, sijeun
koe Goesti, nja eta kapintĕran, djeung
njingkir tina kagorengan, nja eta pa-
ngartian. *a* Sil. 2:6; Jak. 1:5.
*b* Djab. 111:10; Sil. 1:7.

## PASAL 29.

Tidinja [a] Ajoeb ladjĕng deui ngĕdalkeun
silokana, kijeu saoerna: *a* p. 27:1.
2 Ĕh, kahajang teh kaoela masih sapĕrti

boelan ka toekang, tjara keur mangsa
3 Allah ngaraksa ka kaoela! 'basa [a] da-
marna njaängan ka sirah kaoela; kaoela
njorang noe poëk, diaping tjahja an-
4 djeunna; 'sakoemaha pěta kaoela keur
těngah-toewoeh nja oemoer; basa Allah
teh [b] dalit, ngaoeban himah kaoela;
5 'mangsa noe Moerba-wisesa masih nja-
rěngan ka kaoela, sarta kaoela dirijoeng
6 koe baroedak; 'basa tintjak kaoela mandi
mantega, sarta goenoeng karang ngo-
tjorkeun soesoekan minjak keur kaoela!
7 'Tijap-tijap kaoela ka loewar [c] ka la-
wang, indit ka nagara, ngaděgkeun pang-
8 dijoekan kaoela di aloen-aloen: 'baroedak
noe narendjo kaoela seg pada njoem-
poet, sarta noe karolot neut pada nang-
9 toeng; 'para kapala ngaranděg sasa-
oeran, [d] bari naroengkoepkeun leungeun
10 ka soengoetna. 'Sowara para gěgědoeg
djěp njěmpe, djeung letahna rapět kana
lalangit.

*a* Djab. 18 : 29. *b* Djab. 25 : 14. *c* p. 5 : 4; 31 : 21. *d* p. 39 : 37.

11 Karana tjeuli noe ngadenge seg njě-
boet kaoela bagdja; djeung panon noe
12 nendjo seg moedji ka kaoela. 'Sabab
kaoela [a] ngaleupaskeun noe balangsak,
noe ngadjěrit; kitoe deui ka pahatoe,
13 anoe taja noe noeloeng. 'Běrkah ti noe
tiwas datang ka kaoela, sarta hate randa
14 koe kaoela disina sěnggak. 'Kaoela ma-
keanan maneh koe kaběněran, djeung
eta makeanan ka kaoela; kaädilan koe
kaoela dipake sapěrti djoebah djeung
15 sorban. 'Kaoela ka noe měrěm minangka
panon, ka noe ngempor minangka soe-
16 koe. 'Kaoela ka noe mariskin [b] ngadjadi
bapa, sarta padoe noe lain kawawoehan
17 kaoela koe kaoela dipariksa. 'Toer ka-
oela [c] sok motongkeun sihoeng djalma
goreng, sarta beunangna ngarontok koe
kaoela dirěboet ti hoentoena.

*a* Djab. 72 : 12; 82 : 3, 4. *b* p. 31 : 18. *c* Djab. 58 : 7.

18 Ari pikir kaoela harita: Aing mangke
paeh dina sajang aing; poë aing tangtoe
19 loba saperti keusik; 'akar aing moeka
kana tjai, sarta tji-iboen sapeupeuting
20 aja dina dahan aing; 'kamoeljaän aing
weuteuh di aing, sarta gondewa aing
nganjar-nganjarkeun maneh dina leu-
21 ngeun aing. 'Djalma teja ngadarenge-
keun ka kaoela, sarta pada ngadago-
dago; pada tjitjing ngarěgěpkeun pi-
22 rěmpoeg kaoela. 'Sanggeus mitjatoer
kaoela, taja noe njoendoel, sarta omo-
23 ngan kaoela ninggang ka dinja. 'Estoe
pada ngadago-dago ka kaoela, sapěrti
kana hoedjan; pada tjalangap sapěrti
24 noe ngarěp [a] hoedjan pandeuri. 'Koe
kaoela diimoetan ana koerang pěrtja-
jana; sarta teu barisaeun moeragkeun
25 tjahja raraj kaoela. 'Ana kaoela soeka
ngandjang ka eta, sok dijoek panggi-
rangna, nja tjalik sapěrti radja di těngah
barisan, sakoemaha noe ngoepahan noe
pararihatin.

*a* 5 Moesa 11 : 14.

## PASAL 30.

Ari ajeuna mah kaoela diseungseuri-
keun [a] koe noe ngalora ti batan ka-
oela nja oemoer; kilang bapa-bapana,
direudjeungkeun djeung andjing ingon-
2 ingon kaoela ge, tjoewa. 'Malah kakoe-
watan leungeun diri maranehna ge naon
pedahna ka kaoela? Estoe djalma noe
3 leungit kaběcasan. 'Pada kěri bawaning
boetoeh djeung bawaning ngongkrong;
pada njegetan taneuh keëng, noe ti ta-
4 tadina goendil nja boerindil. 'Sok ma-
rětik daoen pangset di lěbah roengkoen;
sarta akar harendong kahakananana.
5 'Geus pada disingkirkeun ti těngah-tě-
ngah djalma; dialok-alokkeun koema
6 bijasa ka noe maling. 'Dina djoengkrang
matak aringgis ngarěnggonna; dina li-
jang lěmah djeung goenoeng karang.
7 'Di antara roengkoen-roengkoen pada
hoemaroeroeng; di handapeun tangkal
8 tjoetjoekan pada roewang-rijoeng. 'Anak
djalma boeroeng, nja anak djalma noe
teu poegoeh ngaranna, geus digitikan
dika-loewarkeun tina tanah.

*a* p. 19 : 18.

9 Ari ajeuna [a] kaoela koe eta dipake
kakawihan, sarta dipake sěnen kale-
10 mekan. 'Pada giroek ka kaoela, ngang-
gangan ka kaoela, djeung teu ngahiding
11 [b] njidoeh ka beungeut kaoela. 'Sabab
[c] tambang himah kaoela koe andjeunna
diboeka, sarta kaoela dihandapkeun;
mana eta maritjeun kadali di hareupeun
12 kaoela. 'Ti katoehoe haroedang toeroe-
nan djoeroedjana; soekoe kaoela dita-
djongan, [d] djeung pada njijeun djalanna
13 ka kaoela noe matak balahi. 'Pada nga-
bongkar sorangeun kaoela, gawena nji-
lakakeun kaoela, teu koedoe aja noe
14 ngabantoe ka dinja. 'Daratangna kawas
tina beulah noe lěga, tingdjaroengkěl

15 handapeun karoeksakan. 'Kaoela disang-
hareupan koe panjingsijeunan; kamoel-
jaän kaoela dibĕrik tjara koe angin,
djeung kasalamĕtan kaoela ladjoe sa-
pĕrti mega. *a* p. 17:6; Njanj. 3:14.
*b* Jĕs. 50:6. *c* p. 4:21. *d* p. 19:12.
16 Ari ajeuna [a] njawa kaoela namplok-
keun maneh tina hal kaoela; da kaoela
17 kataradjang poë kabalangsakan. 'Ti peu-
ting toelang-toelang kaoela asa dikaro-
hokan, tjoplok ti awak, sarta noe nje-
18 getan kaoela teu eureun-eureun. 'Tina
rosa kawasana papakean kaoela sedjen
ti sasari, asa sarĕrĕg tjara beuheung
19 koetang. 'Andjeunna neundeutkeun ka-
oela kana leutak, anoe matak kaoela
20 geus saroepa taneuh djeung lĕboe. 'Koe-
ring ngadjĕrit ka andjeun, [b] doepi koe
andjeun hanteu diwalon; koering teh
marĕk, [c] doepi andjeun ngabaeudan ka
21 koering. 'Andjeun teh owah, moenggah
sasangklĕng ka koering; estoe andjeun
nandasa ka koering, nganggo kabĕdasan
22 panangan andjeun. 'Koering koe an-
djeun didjoengdjoengkeun, ditoempak-
keun kana angin; nja koering teh koe
andjeun dilĕboerkeun koe angin riboet.
23 'Salĕrĕsna koering geus tĕrang, andjeun
kĕrsa moelangkeun koering ka adjal,
nja [d] ka imah pakoempoelan sakoer
noe hiroep. *a* Djab. 42:5. *b* p. 19:7; 31:35.
*c* p. 16:9. *d* Goer. 12:5.
24 Orokaja ari djalma roegroeg, lain njo-
dorkeun leungeun? atawa, ana balahi,
25 lain ngadjĕrit koe hal kitoe? 'Naha ka-
oela lain sok tjeurik [a] koe karana noe
kasoesahan? Njawa kaoela lain sok
26 ngĕnĕs koe karana noe miskin? 'Saĕnja-
na, noe diarĕp-arĕp koe kaoela ka-
bagdjaän, ana hol teh katjilakaän; noe
ditoenggoe-toenggoe koe kaoela tjaäng,
27 ana hol teh poëk mongkleng. 'Eusi beu-
teung kaoela ngagolak, hanteu tjitjing-
tjitjing; kaoela kabĕrĕdĕg poë kabalang-
28 sakan. 'Kaoela leumpang lĕntrĕng, lain
sabab kapanasan; neut kaoela nang-
toeng dina koempoelan, bari ngadjĕrit.
29 'Kaoela [b] djadi doeloer ka adjag, djeung
30 batoer ka manoek naäm. 'Koelit ka-
oela [c] hideung, tjoplok ti awak, sarta
toelang kaoela panas tina sabab toe-
31 hoer. 'Kitoe noe matak katjapi kaoela
kalindih koe prihatin, djeung soeling
kaoela kalindih koe sora tjeurik. *a* Roem
12:15. *b* Djab. 102:7; Mik. 1:8. *c* Njanj. 4:8.

PASAL 31.

Kaoela geus njijeun pĕrdjangdjian ka
panon kaoela; na koemaha kaoela
2 rek [a] ngabilĕng ka tjawene? 'Da na-
haon pidoeoemaneun ti Allah, ti loe-
hoer, nja pimilikeun ti noe Moerba-
3 wisesa, ti manggoeng? 'Naha djalma
goreng lain pikeunaeun katjilakaän, sar-
ta noe njijeun kadorakaän lain pikeu-
4 naeun noe mahiwal? 'Naha [b] andjeunna
lain ningali djalan kaoela, sarta lain
ngetang sakabeh lengkah kaoela?
*a* Mat. 5:28. *b* p. 23:10; 34:21; Djab. 139:3.
5 Oepama kaoela ngalakonan noe teu ha-
sil, atawa soekoe kaoela ngobrek ka lam-
6 pah tjidra; '(kaoela hajang koe andjeun-
na ditimbang dina taradjoe bĕnĕr; tang-
toe Allah waspaos kana katĕmĕnan ka-
7 oela;) 'oepama tintjak kaoela serong tina
djalan, atawa hate kaoela noetoerkeun
ka panon kaoela, atawa aja tjerong [a]
8 napĕl dina leungeun kaoela: 'daek ka-
oela njĕbar, kapoeloekna koe noe sedjen,
atawa pĕpĕlakan kaoela diraboetan.
*a* 5 Moesa 13:17.
9 Oepama hate kaoela kapintjoet koe
awewe sedjen, atawa kaoela ngin-
10 tip-ngintip pipir lawang batoer: 'pa-
madjikan kaoela [a] sing djadi toekang
ngagiling deungeun-deungeun, djeung
sing disinĕkĕlan toeoer lalaki sedjen.
11 'Karana lampah kitoe teh roetjah, sarta
nja eta kadorakaän [b] mandjing disiksa
12 koe hakim. 'Karana nja eta teh seuneu
noe ngahakan tĕpi kana djoerang; geus
tangtoe sakabeh kahasilan kaoela koe
eta datang ka diraboetan. *a* Jĕs. 47:2.
*b* 3 Moesa 20:10.
13 Oepama kaoela njoemahkeun prakara
badega kaoela lalaki atawa awewe, la-
14 moen eta aja oeroesan ka kaoela: 'na
koemaha pilampaheun kaoela dimana
Allah ngadĕg? sarta dimana andjeunna
marijos, koemaha kaoela nja pingawang-
15 soeleun? 'Naha noe ngadamĕl diri ka-
oela, lain noe ngadamĕl eta ongkoh di
djĕro kandoengan? [a] lain hidji bae noe
njadijakeun kaoela djeung eta di djĕro
pianakan? *a* Mal. 2:10.
16 [a] Oepama kaoela mogogkeun kaha-
jang noe malarat, atawa panon randa
17 koe kaoela disina roeksak; 'kitoe deui
oepama hoewapeun kaoela didahar

sosoranganan bae, pahatoe teu dibagi
18 baranghakan; '(estoena mah ti kaoela
boedak keneh eta ngagĕdeanana di ka-
oela [b] tjara di bapa; sarta ti watĕs kan-
doengan iboe, kaoela ngadjeudjeuhkeun
19 ka randa;) 'oepama kaoela nendjo aja
noe tiwas, teu boga pake, atawa aja
20 noe miskin teu boga simboet; 'oepama
[c] tjangkengna teu ngabĕrkahan ka ka-
oela, [d] atawa dirina teu haneut ti koelit
21 domba kaoela; 'oepama kaoela ngoe-
langkeun leungeun ka pahatoe, sabab
kaoela [e] dina lawang nendjo noe nga-
22 bantoe ka kaoela: 'taktak kaoela sing
ragrag ti walikatna, djeung leungeun
kaoela sing sĕmplak ti peupeuteujana-
23 na! 'Karana kaoela sijeun tjilaka ti
Allah, sarta tina kaloehoeran andjeunna
kaoela teu kadoega kitoe-kijeu.

*a* p. 22: 7, 9. *b* p. 29: 16. *c* p. 29: 13. *d* Sil. 27: 26. *e* p. 29: 7.

24 Oepama ĕmas koe kaoela [a] dipake
pangandĕl, atawa kaoela ngomong ka
ĕmas aloes, jen: Maneh kasantosaän
25 aing; 'oepama kaoela boengah sabab
gĕde kamoektian kaoela, djeung sabab
rosa beubeunangan leungeun kaoela;
26 'oepama [b] kaoela nendjo srangenge, sa-
kitoe tjaängna, atawa boelan aloes
27 leumpangna, 'seg hate kaoela kagĕndam
ririkipan, dat kaoela njĕmbah, leungeun
28 dikana-biwirkeun: 'eta ge kadorakaän
noe mandjing disiksa koe hakim; ka-
rana nandakeun kaoela nganglĕs ka
Allah noe linggih di noe loehoer.

*a* Djab. 52: 9. *b* 5 Moesa 4: 19.

29 Oepama kaoela [a] boengah koe balahi
djalma noe geuleuh ka kaoela, atawa
kaoela atoh lamoen eta kapanggih koe
30 katjilakaän; '(satĕgĕsna kaoela hanteu
mikeun soengoet kaoela milampah dosa,
31 menta patina koe panjapa;) 'oepama
djalma eusi himah kaoela teu ngaro-
mong, jen: Saha atoeh noe teu seubeuh
32 koe laoekna! 'Semah tara meuting [b]
di loewar; panto kaoela disina molongo
baris noe njaba.

*a* Sil. 24: 17. *b* Hak. 19: 15; Ibr. 13: 2.

33 Oepama kaoela ngalipoetan kamasi-
jatan kaoela [a] tjara Adam, djalan njoem-
poetkeun kadorakaän kaoela dina angĕn,
34 'sabab inggis koe djalma loba, sijeun
dipikatjoewa koe bangsa-bangsa, noe
matak kaoela tjitjing, teu bidjil-bidjil
35 tina lawang; - 'ĕh, kahajang teh aja noe
ngadangoekeun ka kaoela! (Tah, ijeu
tawis kaoela; noe Moerba-wisesa moegi
ngawalon ka kaoela.) Sarta hajang boga
pakĕlakan, beunang njĕrat Lawan ka-
36 oela; 'saĕnjana koe kaoela dek dipa-
panggoel dina taktak; dek dibeulitkeun
37 ka sirah kaoela tjara makoeta. 'Rejana
lengkah kaoela dek dioendjoekkeun ka
andjeunna; dek ngadeuheusan ka an-
djeunna sapĕrti gĕgĕdoeg.

*a* 1 Moesa 3: 12; Hos. 6: 7.

38 Oepama lahan kaoela sasambat, noe-
ding ka kaoela, atawa tapakna singkal
39 ejar tjareurik; 'oepama kaoela ngahakan
kahasilanana teu ka loewar bajaran,
atawa noe boga koe kaoela disina moe-
40 poetkeun njawa: 'sing bidjil walang sa-
ngit ngaganti tarigoe, djeung djoekoet
baoe ngaganti gandroeng!

Tamat kasaoeran Ajoeb.

## PASAL 32.

Tidinja [a] eta tiloe djalma areureun nga-
walon ka Ajoeb, sabab Ajoeb bĕnĕr
2 koe pangraos pribadi. 'Toeloej Elihoe
poetra Barakel, oerang Boes, bangsa
Ram, djadi bĕndoe; nja djadi bĕndoe
ka Ajoeb, [b] sabab Ajoeb ngabĕnĕrkeun
3 andjeun leuwih ti Allah. 'Ari ka noe
tiloe sobatna teja Elihoe djadi bĕndoe
deui, sabab teu marĕndak piwaloneun,
4 padahal pada njalahkeun ka Ajoeb. 'Dĕ-
mi Elihoe ngantosan sasaoeran ka Ajoeb,
sabab eta pada sĕpoeh nja oemoer ti
5 batan pribadina. 'Barang Elihoe geus
waspadaeun, jen taja piwaloneun dina
lambĕj eta tiloe djalma, seug djadi
bĕndoe.

*a* p. 2: 11. *b* p. 4: 17; 35: 2.

6 Toeloej Elihoe poetra Barakel, oerang
Boes teja, ngawalon, kijeu walonna:

Kaoela ngora nja oemoer, ari saram-
pejan mah pada sĕpoeh; kitoe noe matak
kaoela maras-miris, sijeun ngahatoer-
keun kanjaho kaoela ka sampejan sa-
7 daja. 'Ari pikir kaoela: [a] Oemoer sina
misaoer, nja karejaän taoen sina nga-
8 njahokeun kapintĕran. 'Padahal [b] roh
noe di djĕro manoesa, nja [c] ambĕkan
ti noe Moerba-wisesa, nja eta noe mere
9 pangartian ka manoesa teh. 'Lain [d] noe
pandjang oemoer bae noe palintĕr, sarta
lain noe karolot bae noe ngaharti hoe-
10 koem. 'Noe matak kaoela mihatoer:

Soemangga, reungeukeun kaoela! da ka-
oela ge sĕdja ngahatoerkeun kanjaho
kaoela. *a* p. 12 : 12. *b* p. 20 : 3. *c* p. 33 : 4.
*d* Djab. 119 : 100.
11 Satĕmĕnna, kaoela noenggoe-noeng-
goe kana lahiran sarampejan; kaoela
ngadengekeun, ngantian pangartian ti
sarampejan, ngantian koe sarampejan
12 kadongdon pisaoereun. 'Ana kaoela nĕ-
gĕskeun ka sarampejan, doemadakan,
lĕbah sarampejan taja noe bisa ngeli-
ngan ka Ajoeb, noe bisa ngawalonan
13 lahiranana. 'Oelah sarampejan misaoer
kijeu: Kaoela maranggih kapintĕran;
Allah bae noe jasaeun ngelehkeun ka
Ajoeb, djalma mah moal aja noe bisa.
14 'Ari Ajoeb pangnatakeunana lahiran teh
lain ka kaoela; sarta koe kaoela di-
wangsoelan teh moal noeroetkeun ka-
saoeran sarampejan.
15 Eta teh galeder, teu ngawangsoel deui;
16 geus saroewoeng koe pisaoereun. 'Koe
naon kaoela rek noenggoe-noenggoe,
sabab eta teu malisaoer, sabab pada
ngadaweung, teu ngawangsoel deui?
17 'Kaoela ge sĕdja ngawangsoel bagian
kaoela; nja kaoela ge sĕdja ngahatoer-
18 keun kanjaho kaoela. 'Karana kaoela
pinoeh koe piomongeun; estoe kaoela
disĕdĕkkeun koe roh dina batin kaoela.
19 'Salĕrĕsna, batin kaoela [a] sapĕrti ang-
goer noe tatjan diboeka; rek bĕdah,
20 tjara karoeng koelit noe weuteuh. 'Ka-
oela sĕdja ngomong, soepaja hegar nja
pikir kaoela; sĕdja ngangahkeun biwir,
21 dek ngawangsoel. 'Kaoela [b] moal pilih-
kasih, sarta moal ngolo-ngolo ka pada
22 manoesa. 'Saestoena kaoela teu bisa
ngolo-ngolo; tangtoe kaoela tereh di-
tjandak koe noe ngadamĕl kaoela.
*a* Mat. 9 : 17. *b* p. 13 : 8, 10.

## PASAL 33.

Nanging sawangsoelna, eh Ajoeb! mang-
ga, reungeukeun omongan kaoela, rĕ-
2 gĕpkeun sapihatoer kaoela. 'Salĕrĕsna,
kaoela geus ngangahkeun soengoet ka-
oela; letah kaoela mitjatoer dina lala-
3 ngit kaoela. 'Omongan kaoela tĕroes
djeung hate noe saestoe, sarta biwir
kaoela bakal ngĕdalkeun kanjahona sa-
4 gĕblasna. 'Roh Allah [a] noe ngadamĕl
kaoela; nja ambĕkan ti noe Moerba-
5 wisesa noe ngahiroepkeun kaoela. 'Oe-
pama sampejan ijasa, moegi ngabalĕsan
saoer ka kaoela; mangga, tata-tata nga-
6 lawan ka kaoela, sing sadija! 'Satĕ-
mĕnna, kaoela sapĕrtos sampejan ke-
neh, [b] damĕlan Allah; kaoela ge beu-
nang andjeunna ngadjadikeun asal ta-
7 neuh likĕt. 'Salĕrĕsna, [c] sampejan moal
diririsi koe kabaloewasan ti kaoela;
sarta kaoela moal djadi titindih nga-
beuratan ka sampejan. *a* Djab. 33 : 6.
*b* p. 10 : 9. *c* p. 9 : 32; 13 : 21.
8 Jaktos, [a] sampejan milahir kakoeping
koe kaoela, kijeu oengĕl kasaoeran noe
9 koe kaoela kadenge: 'Kaoela teh setra,
teu boga kamasijatan; kaoela bĕrĕsih,
10 taja kadorakaän diri kaoela. 'Satĕmĕnna,
andjeunna ngĕrsakeun njatroe ka ka-
oela; [b] estoe kaoela koe andjeunna di-
11 manah moesoeh. 'Soekoe kaoela [c] koe
andjeunna dibĕlok; sadajana djalan ka-
oela koe andjeunna didjaga. *a* p. 10 : 7;
16 : 17; 23 : 10, 11. *b* p. 13 : 24; 19 : 11. *c* p. 13 : 27.
12 Salĕrĕsna, hal eta mah sampejan han-
teu bĕnĕr, wangsoelan kaoela; karana
Allah teh agoeng, leuwih ti manoesa.
13 'Naha sampejan madoean ka Allah, tina
teu maparin katĕrangan naon-naon da-
14 damĕlanana? 'Kapan mah Allah sok
ngandika sakali, atawa doewa kali, tapi
15 koe djalma hanteu ditolih. 'Dina im-
pian, dina tetendjoan ti peuting, waktoe
djalma-djalma karagragan katibraän,
wantji keur sasarean dina pangheësan:
16 'didinja [a] andjeunna sok moekakeun
tjeuli djalma-djalma, sarta pamĕpĕrih
17 adjangna koe andjeunna ditjap, 'baris
njingkirkeun manoesa ti kalakoean go-
reng, djeung baris noetoepan kaäng-
18 koehan ka djalma; 'kĕrsa ngahalangan
njawana, diloepoetkeun tina roewangan;
kitoe deui hiroepna, [b] oelah koengsi ka-
sorang pĕdang. *a* p. 36 : 10. *b* p. 19 : 29; 36 : 12.
19 Djeung deui djalma sok dilara-lara
koe kanjĕri dina pangheësanana, [a] sarta
sangsara toelang-toelangna taja eureun-
20 na; 'dongkap [b] hiroepna mikaidjid kana
kahakanan, sarta njawana mikaidjid ka-
21 na kabeukina; 'moenggah bejak daging-
na, wani teu katendjo; djeung toelang-toe-
langna, noe tadina teu katendjo, tarem-
22 bong.' Kitoe njawana ngadeukeutan kana
roewangan, nja hiroepna njampeurkeun
ka poerah maehkeun. *a* p. 30 : 17. *b* Djab. 107 : 18.
23 Oepama seug [a] aja malaikat, hidji

[b] lawang, kaäsoep noe bareboe-reboe,
noengkoelan ka dinja, bari maparin njaho
ka manoesa teh hal kawadjibanana:
24 'tangtoe manoesa teh koe andjeunna
dikoernijaän, bari nimbalan: Eta teh
loepoetkeun tina toeroeu kana roewa-
25 ngan, [c] da kami manggih panĕboes.'Tang-
toe awakna moeloes deui, ngoengkoelan
mangsa boedak, nja poelih deui ka mang-
26 sana ngora. 'Ana nĕda-nĕda ka Allah,
tangtoe koe andjeunna dimanah, dong-
kap ka nendjo pameunteuna kalawan
soeka, sarta manoesa teh koe andjeunna
27 dipaparin deui kabĕnĕranana. 'Toeloej
njanji hareupeun pada manoesa, kijeu
pokna: Kaoela tadi boga dosa, anoe
lĕmpĕng koe kaoela dibengkokkeun, ta-
28 tapi kaoela teu dibalĕs samistina.'Njawa
kaoela koe andjeunna diloepoetkeun tina
njorang roewangan, sarta hiroep kaoela
ngarasa tjaäng. *a* 2 Moesa 23 : 20. *b* 1 Tim. 2 : 5.
*c* 1 Tim. 2 : 6.

29 Tah, sadajana noe tadi koe Allah sok
didamĕl ka djalma, doewa kali tiloe
30 kali, 'baris [a] ngoendoerkeun njawana
tina roewangan, soepaja katjaängan koe
tjaäng kahiroepan. *a* Djab. 56 : 14; 103 : 4.

31 Mangga, Ajoeb! rĕgĕpkeun; moegi reu-
ngeukeun kaoela; masing repeh, kaoela
32 sĕdja mihatoer deui. 'Oepama aja la-
hirkeuneun, mangga ngabalĕsan saoer
ka kaoela; moegi lahirkeun; karana ka-
oela soeka pisan sampejan dibĕnĕrkeun.
33 'Oepami hanteu mah, moegi sampejan
ngareungeukeun bae ka kaoela; masing
repeh, kaoela ka sampejan sĕdja nga-
hatoeranan kapintĕran.

## PASAL 34.

Ngawalon deui Elihoe, kijeu walonna:
2 Eh, [a] djalma palintĕr! rareungeu-
keun omongan kaoela; eh, noe baroga
3 kanjaho! rarĕgĕpkeun kaoela. 'Karana
[b] tjeuli ngararasakeun kasaoeran, tjara
4 lalangit ngasaän kahakanan. 'Geura oe-
rang milih keur diri oerang anoe tĕroes
djeung hoekoem; oerang sing nganja-
hokeun di lĕbah oerang mana noe hade.
5 'Karana saoer Ajoeb, jen: [c] Kaoela teh
bĕnĕr; tapi Allah njingkahkeun kaädilan
6 ti kaoela. 'Nadjan kaoela tĕroes djeung
hoekoem, koedoe bae kaoela bohong;
raheut kaoela pajah, euweuh kamasi-
7 jatan. 'Saha djalma tjara Ajoeb, [d] ngi-
8 noem pamojok sapĕrti tjai, 'sarta [e] leum-
pang babatoeran djeung noe njarijeun
kagorengan, nja loemampah babarĕngan
9 djeung djalma doraka? 'Karana saoerna:
[f] Taja mangpaätna di djalma soeka reu-
reudjeungan djeung Allah. *a* p. 33 : 1.
*b* p. 12 : 11. *c* p. 27 : 2; 33 : 9. *d* p. 15 : 16. *e* Djab. 1 : 1.
*f* p. 9 : 22; 10 : 15.

10 Koe sabab eta, eh djalma noe baroga
pikir! rareungeukeun kaoela; [a] palijas
teuing Allah teh midamĕl kadorakaän,
noe Moerba-wisesa midamĕl kagore-
11 ngan. 'Estoena mah [b] manoesa koe an-
djeunna dibalĕs tĕroes sapagaweanana,
nja djalma teh disina manggih sakoe-
12 maha lalampahanana. 'Sajakti-jaktina
Allah teh tara midamĕl doraka, noe
Moerba-wisesa teh tara ngabengkokkeun
13 hoekoem. 'Saha noe ngadjĕnĕngkeun an-
djeunna, njangking boemi? [c] djeung saha
noe ngadjadikeun saälam-doenya kabeh?
14 'Oepama andjeunna ngamanahan sasa-
liraeunana bae, [d] rohna djeung ambĕ-
kanana ditjandak deui ka andjeunna,
15 'geus tangtoe sakabeh mahloek paeh
sarejana, sarta manoesa [e] tangtoe moe-
lang deui kana taneuh. *a* 1 Moesa 18 : 25;
p. 8 : 3; Roem 9 : 14. *b* Djab. 62 : 13. *c* p. 38 : 4;
Djab. 119 : 90. *d* Djab. 104 : 29. *e* 1 Moesa 3 : 19.

16 Djeung oepama boga pangarti, ijeu
koe sampejan reungeukeun; mangga, rĕ-
17 gĕpkeun oengĕl pihatoer kaoela. 'Ari
noe geuleuh ka hoekoem, pimanaeun
dek njangking kawasa? atawa noe Bĕ-
nĕr langkoeng-langkoeng, naha koe sam-
18 pejan dek disalahkeun? 'Naha pantĕs
njĕboet ka radja: Djalma bangkawarah?
ka menak-menak njĕboet: Djalma dora-
19 ka? 'Komo ka andjeunna, [a] noe teu pilih-
kasih ka kapala-kapala, sarta teu ngakoe
ka noe soegih leuwih ti noe malarat;
karana sadajana ge dadamĕlan pana-
20 ngan andjeunna. 'Sakĕdep-metra eta
maraot, sarta tĕngah peuting; rahajat-
na digĕdagkeun, seg toeloej areuweuh,
djeung noe kawasa disingkirkeun [b] teu
21 kalawan leungeun. 'Karana [c] sotjana
neuteup ka djalan oenggal-oenggal djal-
ma, djeung sakabeh lengkahna koe an-
22 djeunna katingali. 'Taja noe poëk, sarta
taja kalangkang maot, [d] pigeusaneun
njoempoet noe njarijeun kagorengan.
23 'Karana andjeunna teu kĕdah ngawas-
keun deui ka djalma, teu koedoe nga-
deuheus ka Allah soepaja dihoekoem.
24 'Andjeunna minggĕskeun noe kawasa,

teu nganggo diparijos heula, sarta nga-
dĕgkeun anoe sedjen, ngaganti ka dinja.
25 'Djadi andjeunna langkoeng waspaos ka
panggawe-panggawena; sarta koe an-
djeunna dibalik ti peuting, djeung dirĕ-
26 moekkeun. 'Koe andjeunna dirangket
dina paranti djalma doraka, dina pang-
27 laladjoan. 'Noe matak kitoe, sabab
njalingkir ti poengkoereun andjeunna,
djeung teu ngahartikeun ka sadaja dja-
28 lan andjeunna; 'wani ngadatangkeun
ka andjeunna sasambatna noe malarat;
[e] seug sasambatna djalma balangsak teh
29 koe andjeunna dimakboel. 'Ari andjeun-
na ngagĕnahkeun, [f] na saha noe bisa
njalahkeun? ari andjeunna meungpeu-
nan pameunteu, na saha noe bisa nendjo
ka andjeunna? Boh ka hidji bangsa, boh
30 ka hidji manoesa, saroewa bae. 'Soepaja
manoesa moenapek oelah ngaradjaän,
oelah djadi ridjĕt ka rahajat. *a* 5 Moesa
10:17. *b* Dan. 2:34. *c* p. 31:4; Sil. 5:21; Jĕr.
16:17. *d* Djab. 139:11, 12. *e* Djab. 9:13. *f* Jĕs. 50:9.

31 Karana naha pantĕs oendjoekan ka
Allah: Koering njandang siksaän, teu
32 gadoeh kasalahan; 'naon-naon noe teu
katendjo koe koering, koe andjeun toe-
doehkeun ka koering; oepama ĕnja koe-
ring njijeun kagorengan, moal dipilam-
33 pah deui? 'Naha pamalĕsna koedoe tĕ-
roes djeung kahajang sampejan, noe
matak koe sampejan ditampik? djadi
maneh noe koedoe milih, lain kami.
Manana anoe djadi kanjaho sampejan,
34 saoerkeun! 'Djalma noe baroga pikir
meureun ngaromong ka kaoela, kitoe
deui oenggal djalma pintĕr, noe ngade-
35 ngekeun kaoela, 'jen: Ajoeb ngalahir
teja [a] teu kalawan kanjaho, estoe kasa-
36 oeranana teu kalawan kapintĕran. 'Ka-
hajang teh, Ajoeb moegi ditjoba dongkap
ka antekna, sabab ngawalonna sapĕrti
37 djalma teu poegoeh. 'Karana dosana di-
woewoehan deui koe kamasijatan, lam-
pahna di lĕbah oerang emprak-empra-
kan, sarta reja pisan kasaoeranana nga-
rasoela ka Allah. *a* p. 38:2.

## PASAL 35.

Ngawalon deui Elihoe, kijeu walonna:
2 Naha ijeu teh koe sampejan dima-
nah tĕroes djeung hoekoem, lahiran sam-
pejan, jen: [a] Kaoela teh bĕnĕr leuwih ti
3 Allah teja; 'noe matak sampejan nga-
lahir: [b] Naon mangpaätna ka diri sam-
pejan? naon hasilna ka kaoela ti batan
4 dosa kaoela? 'Kaoela sĕdja ngabalĕsan
saoer ka sampejan, sarta ka sobat-sobat
5 sampejan sakalian. 'Geura tanggah ka
langit, sarta tingalian; awaskeun mega-
mega: aja sakitoe laloehoerna ti sam-
6 pejan! 'Oepama sampejan migawe dosa,
[c] njijeun naon sampejan ka andjeunna?
sarti ari loba kamasijatan sampejan, mi-
lampah naon sampejan ka andjeunna?
7 'Oepama sampejan bĕnĕr, [d] mere naon
sampejan ka andjeunna? atawa naon
noe koe andjeunna katampa ti panangan
8 sampejan? 'Lampah sampejan doraka
keunana ka pada djalma; kitoe deui
kabĕnĕran sampejan hasilna ka anak
Adam. *a* p. 32:2; 34:5. *b* p. 34:9. *c* p. 7:20.
*d* p. 22:2; 41:2.

9 Tina karejaän panganijaja djalma sok
djĕdjĕritan, pada sasambat tina leu-
10 ngeun noe aragoeng; 'sarta hanteu njĕ-
boet: Di mana Allah, noe ngadamĕl diri
kaoela, [a] noe sok maparin poepoedjian
11 ti peuting, 'noe masihan pangarti ka
oerang, leuwih ti batan ka sasatoan
di boemi; noe masihan kapintĕran ka
oerang, leuwih ti batan ka manoek-ma-
12 noek awang-awang? 'Didinja eta teh
sasambat, [b] tapi koe andjeunna hanteu
dikaboel, tina sabab kamagoengan djal-
13 ma garoreng. 'Estoe noe gapong koe
Allah hanteu dimakboel, koe noe Moer-
14 ba-wisesa teu direret-reret atjan. 'Geus
poegoeh ari sampejan ngalahir, [c] teu mi-
reungeuh ka andjeunna; prakawisna
geus aja di pajoeneunana, sarta sam-
pejan ngantos-ngantos bae ka andjeun-
15 na.'Dĕmi ajeuna, [d] sabab andjeunna han-
teu njiksa sadjĕro bĕndoena, sarta an-
djeunna hanteu ngoeningakeun teuing
16 dina koemawani, 'noe matak Ajoeb ngĕ-
ngahkeun lambĕjna sija-sija; ngaloba-
keunana kasaoeran teu kalawan kanjaho.
*a* Djab. 42:9. *b* p. 27:9. *c* p. 23:8, 9. *d* Goer. 8:11.

## PASAL 36.

Toeloej deui Elihoe, kijeu saoerna:
2 Sing sabar ka kaoela sakĕdap, ka-
oela sĕdja mihatoer deui ka sampejan;
karana aja deui pisaoereun pĕrkawis
3 Allah. 'Kaoela sĕdja njokot kanjaho ka-
oela ti noe djaoeh, djeung sĕdja njang-
gakeun kabĕnĕran ka noe ngadamĕl

4 kaoela. 'Karana sajaktina omongan ka-
oela hanteu bohong; sampejan disarĕ-
ngan koe noe satĕmĕnna nja kanjaho.
5 Salĕrĕsna, Allah langkoeng kawasa,
[a] tapi hanteu njoemahkeun; langkoeng
6 kawasa nja kakoewatan manah. 'Moal
ngahiroepan noe doraka; sarta maparin
7 kaädilan ka noe balangsak. 'Moal [b] ma-
lengos sotjana ka noe bĕnĕr; [c] satĕgĕsna
direudjeungkeun ka radja-radja dina
pangtjalikan, didijoekkeun saĕndĕng-ĕn-
8 dĕng, estoe djadi loehoer. 'Djeung oepa-
ma eta teh [d] njandang rante, kabarogod
9 koe talining kabalangsakan, 'seug an-
djeunna nganjatakeun ka darinja paga-
weanana djeung kamasijatanana, tina
10 ngagoengkeun sorangan; 'sarta [e] diboe-
kakeun tjeulina pikeun pamĕpĕrih, bari
dipiwarang tobat, mitjeun lampah do-
11 raka. 'Oepama ngagoegoe, sarta toeloej
ngawoela, tangtoe bejak poëna di djĕro
kabagdjaän, nja bejak taoenna di djĕro
12 kangeunahan. 'Sabalikna, oepama han-
teu ngagoegoe mah, [f] tangtoe kasorang
pĕdang, sarta paraeh [g] teu kalawan ka-
13 njaho.'Ari noe moenapek hate ngandoeng
ambĕk; teu sasambat lamoen koe an-
14 djeunna dibarogod. 'Njawana nĕpi ka
adjal [h] di ngora-ngora, hiroepna paeh
15 reudjeung djalma latjoer. 'Noe balang-
sak koe andjeunna didjait koe kabalang-
sakanana; tjeulina diboekakeun lanta-
ran kasoesahan. *a* p. 10:3. *b* Djab. 34:16.
*c* Djab. 113:7, 8. *d* Djab. 107:10. *e* p. 33:16.
*f* p. 33:18. *g* p. 4:21. *h* p. 22:16.

16 Malah sampejan oge koe andjeunna
bade ditoejoen tina koeroeng kasoekĕ-
ran, [a] ka tĕmpat noe lĕga, noe taja ka-
roepĕkan; [b] sarta noe diambĕngkeun di
medja sampejan tangtoe pinoeh koe mi-
17 njak. 'Tatapi sampejan teh pinoeh koe
prakara doraka; prakara sarta djeung
hoekoeman pada ngahajeukan ka sam-
18 pejan. 'Wireh aja bĕndoe, poma sam-
pejan oelah kagĕndam koe kadjĕmbaran;
sarta sampejan oelah kabawa njimpang
19 koe kagĕdean panĕboes. 'Karah djĕdjĕ-
ritan sampejan bisa mĕtakeun sampejan
ka loewar ti kasoekĕran, atawa koe hal
20 sampejan mejakkeun tanaga? 'Oelah ha-
jang teuing kana peuting, dimana bangsa-
bangsa piinditeun ti ĕnggon-ĕnggonna.
21 'Mangka ijatna, poma oelah njanghareup
kana kadorakaän; karana nja eta noe
koe sampejan geus dipilih ti batan ka-
balangsakan. *a* Djab. 18:20. *b* Djab. 23:5.
22 Salĕrĕsna, Allah nawiskeun andjeun
poendjoel koe lantaran kawasana; saha
noe djadi goeroe sapĕrti andjeunna?
23 'Saha noe ka andjeunna [a] mastikeun
djalanna? atawa saha noe rek oendjoe-
kan ka andjeunna: Andjeun midamĕl
24 awon? 'Masing eling, sampejan moedoe
ngagoengkeun kana padamĕlanana, noe
25 sok diparoedji koe djalma-djalma. 'Sa-
koer manoesa marĕlĕng ka dinja; djalma
pada nendjokeun ti kadjaoehan.
*a* p. 34:10, 13.

26 Salĕrĕsna, [a] Allah teh langkoeng
agoeng, sarta koe oerang teu kanjahoan;
rejaning taoenna hanteu kadongdon.
27 'Karana andjeunna naekkeun kĕtes-kĕtes
tjai; pras-pris hoedjan tina halimoenna;
28 'dikoetjoerkeun koe mega, moeroeboet
29 ka manoesa djeung soegihna. 'Dalah
saha noe ngarti dina meberna mega,
djeung [b] dina roekat-rekotna saoeng
andjeunna? *a* Djab. 145:3. *b* Djab. 18:12.
30 Salĕrĕsna, andjeunna meberkeun tja-
angna sakoebĕng andjeunna, djeung da-
31 sar laoet dianggo noetoepan. 'Karana
koe lantaran eta andjeunna ngahoekoe-
man ka bangsa-bangsa, sarta maparin
32 tĕdaeun loejoeh-lajah. 'Panangan doe-
wanana koe andjeunna ditoetoepan koe
sorot, sarta dipiwarangna keuna ka noe
33 ditoedjoe. 'Goegoerna ngawartakeun an-
djeunna, dalah ingon-ingon ngabedja-
keun pisoempingeunana.

## PASAL 37.

Estoe tina hal kitoe hate kaoela nga-
gidir, djeung ngarandjoeg ti ĕnggonna.
2 'Geura darengekeun [a] dina ngagoeroeh
gĕntrana, nja dina ngagĕrĕm, noe ka loe-
3 war ti bahamna! 'Koe andjeunna dileu-
paskeun ka sakolong langit, [b] djeung
4 sorotna nĕpi ka sisi boemi. 'Sapandeu-
rieun eta goer sora ngagaoer; andjeunna
ngagoeloedoegkeun gĕntra kaägoenga-
nana, djeung teu ngahoelag sorot satijap-
5 tijap kadenge gĕntrana.'Allah ngagoeloe-
doegkeun gĕntrana panteg matak helok;
[c] andjeunna sok ngadamĕl padamĕlan
araheng, noe koe oerang hanteu kaharti.
*a* Djab. 29:3. *b* Mat. 24:27. *c* p. 5:9.
6 Karana andjeunna miwarang ka [a] sal-
djoe: Geura toeroen ka boemi! kitoe

keneh ka hoedjan ngidjih, nja ka hoedjan
7 ngidjih andjeunna noe leuwih rosa. 'Leu-
ngeun sakoer manoesa koe andjeunna
ditjapan, soepaja sakabeh djalma [b] da-
8 damĕlan andjeunna pada ngarti. 'Didinja
[c] sasatoan maroeboes ka panjoempoe-
tan, sarta ngarĕnggon di panjalindoe-
9 nganana. 'Bol ti kamarna datang angin
topan, sarta angin ti kaler mawa tiris.
10 'Ti ambĕkan Allah [d] dipaparin tjai batoe,
11 sarta tjai lĕga datang ka roepĕk. 'Dalah
mega koe andjeunna dibeungbeuratan
pihoedjaneun, sarta mĕndoenging sorot-
na koe andjeunna dipabalĕntjarkeun.
12 'Seg eta koekoerilingan oentang-anting,
noeroetkeun pangĕrsa andjeunna; nja
milampah sakoer noe koe andjeunna
dipiwarangkeun ka dinja di sadjagat-
13 boemi; 'boh [e] kana panggĕboeg, [f] boh
ka tanah andjeunna, boh kana kaäsihan,
koemaha bae dikĕrsakeunana.

*a* Djab. 147:16. *b* p. 34:19. *c* Djab. 104:22. *d* Djab. 147:17, 18. *e* p. 21:9. *f* Djab. 65:10.

14 Eh Ajoeb! noe tadi rĕgĕpkeun; liren
heula, sarta manahan moedjidjat Allah.
15 'Naha sampejan oeninga noe koe Allah
dimistikeun ka eta sadajana, djeung pĕ-
tana andjeunna ngaboerinjajkeun soro-
16 ting mĕndoengna? 'Naha sampejan oe-
ninga dina nimbangan mega, moedji-
djat andjeunna [a] noe sampoerna panga-
17 bisana? 'Oeninga pĕtana panganggo
sampejan djadi panas, lamoen di boemi
keur mĕntrang-mĕntring angin ti ki-
18 doel? 'Naha sampejan ngabantoe ka an-
djeunna [b] masangkeun langit, noe pa-
19 geuh sapĕrti [c] eunteung tjitak? 'Mangga,
paparin njaho ka kaoela sadaja pĕtana
kaoela pioendjoekaneun ka andjeunna;
da kaoela sadaja mah teu bisa atoer-atoer
20 tina sabab poëk. 'Naha andjeunna bakal
ditjarijosan, jen kaoela sĕdja oendjoe-
kan? Atawa aja djalma hajang dibasmi?
21 'Ari ajeuna hanteu katendjo tjahja, noe
montjorong di langit; tatapi ari angin
22 njorang, seg bengras. 'Ti kaler datang
ĕmas mantjoer; dĕmi sakoebĕng Allah
23 mah kamoeljaän matak sijeun. 'Noe
Moerba-wisesa koe oerang moal katimoe;
[d] leuwih agoeng kawasana; dĕmi hoekoem
djeung salobana kaädilan taja pisan noe
24 koe andjeunna dimentjogkeun. 'Kitoe
noe matak djalma sarijeun koe an-
djeunna; sarta andjeunna teu ningal-
ningal ka sakoer noe boga angkoh
pintĕr.

*a* p. 11:7. *b* Djab. 104:2. *c* 2 Moesa 38:8. *d* p. 36:5, 22.

## PASAL 38.

Tidinja Pangeran [a] ngawalon ka Ajoeb
ti djĕro angin riboet, kijeu walonna:

*a* p. 31:35.

2 Saha eta [a] noe moëkkeun papasten
koe omongan noe teu kalawan kanjaho?
3 'Tjangkeng maneh [b] geura disaboek sa-
bijasa lalaki; karana kami arek nanja ka
maneh, seg maneh ka kami mere njaho!

*a* p. 42:3. *b* p. 40:2; 42:4.

4 Di mana maneh, [a] keur mangsa kami
ngadĕgkeun boemi? Tjik bedjakeun, ari
5 maneh boga pangarti. 'Saha noe nang-
toekeun oekoeranana, lamoen maneh
njaho? atawa saha noe masangkeun
6 kĕntja ka dinja? 'Dasarna [b] kana naon
ditjĕblokkeunana? atawa saha noe neun-
7 deun batoena djoeroe, 'dibarĕngan ben-
tang isoek ragĕm nja sĕnggak, djeung
[c] sakabeh poetra Allah saroerak?

*a* Sil. 8:29; 30:4. *b* p. 26:7. *c* p. 1:6.

8 Saha [a] noe ngabĕndoengan laoet koe
panto, basana goeroedag ti pianakan,
9 'mangsa mega koe kami didjadikeun
pakena, djeung angkeub didjadikeun bĕ-
10 dongna; 'sarta [b] koe kami dipangneuk-
teukkeun watĕsna ti kami, malah kami
ngadjadikeun toelakna djeung pantona,
11 'bari nimbalan: 'Maneh nĕpi sĕmĕt dijeu,
[c] oelah ladjoe! sarta pĕlĕbah dijeu sing
dipĕgatan ombak maneh noe kama-
goengan?

*a* 1 Moesa 1:6. *b* Sil. 8:29. *c* Djab. 104:9.

12 Naha maneh ti barang hiroep maren-
tah [a] ka isoek, sarta padjar koe maneh
13 dibere njaho ĕnggonna, 'sina njĕkĕlan
sagala toengtoeng boemi, sarta ngirab-
keun ti dinja sakoer djalma doraka?
14 'Didinja boemi teh salin roepa, sapĕrti
taneuh likĕt ditjap; sarta tingarĕntjlok
15 tjara ĕntjit; 'bari noe daroraka dipĕ-
gatan tjaängna, [b] sarta leungeun loehoer
dipotongkeun.

*a* 1 Moesa 1:5. *b* Djab. 10:15.

16 Naha maneh teh ngadatangan ka
sirah laoet? atawa maneh leuleumpa-
17 ngan dina dasar sagara? 'Naha lawang
maot dinjatakeun ka maneh? atawa
maneh nendjo lawang kalangkang maot?
18 'Naha maneh ngarti dina lĕgana boemi?
Geura bedjakeun, ari maneh njaho eta
sakabehna!

19 Di mana djalanna ka ĕnggon tjaäng?
kitoe deui poĕk, di mana pĕrnahna?
20 'Soegan maneh bisa nganteurkeun eta
ka wĕwĕngkĕranana? sarta soegan ma-
neh ngarti dina paranti leumpang ka
21 imahna? 'Koe maneh meureun kanja-
hoan; karana harita maneh geus didjoe-
roekeun, sarta rejana poë maneh katjida!
22 Naha maneh ngadatangan kana goe-
dang saldjoe? sarta maneh nendjo goe-
23 dang hoedjan boewah, 'noe koe kami
disimpĕn [a] baris waktoe kasoekĕran,
24 baris poë djoerit sarta pĕrang? 'Di mana
djalanna ka lĕbah tjaäng paboejar, sarta
lĕbah angin ti wetan pabalĕntjar ka
boemi? *a* 2 Moesa 9:18; Jos. 10:11;
Wahj. 16:21.
25 Saha noe njijeun kokotjoran baris tji-
hoedjan, kitoe deui djalan baris kilating
26 geledeg, 'sina ngotjor ka tanah anoe
hanteu djalmaän, ka tĕgal lĕga noe taja
27 manoesaän, 'soepaja miseubeuhan [a] ka
noe goendil nja boerindil, djeung soe-
paja ngalantarankeun bidjil djoekoet
ngora? *a* p. 30:3.
28 Naha hoedjan teh boga bapa? atawa
saha noe ngajoegakeun reumis iboen?
29 'Ti kandoengan saha bidjilna tjai batoe?
djeung halimoen kimpĕl di awang-awang,
30 saha noe ngagĕlarkeun? 'Tjai njoem-
poet, djadi tjara batoe, djeung koelit
sagara djadi djĕgĕr.
31 Naha maneh bisa meungkeutkeun
kongkorong [a] bentang Toedjoehan, ata-
32 wa ngoedar banda Orion? 'Naha maneh
bisa ngabidjilkeun bentang ranggeujan
dina waktoena? atawa bisa noengtoen
33 Biroewang barĕng anakna? 'Naha maneh
njaho [b] pikoekoeh langit? atawa maneh
noe nangtoekeun pangawasa eta ka
boemi? *a* p. 9:9. *b* Jĕr. 31:35.
34 Naha maneh bisa narikkeun sowara
maneh tĕpi ka mega, soepaja tjai ngĕm-
35 plang sina ngalipoetan ka maneh? 'Naha
maneh bisa ngaleupaskeun kilat, datang
ka bral, sarta ngomong ka maneh:
36 Noen, ijeu koering? 'Saha [a] noe neun-
deun kapintĕran di djĕro batin? atawa
saha noe mere pangarti kana pikiran?
37 'Saha noe ngitoeng mega kalawan ka-
pintĕran? atawa kĕndi langit, saha noe
38 ngoetjoerkeun, 'dimana keusik palid dja-
di ngabata, djeung goeroentoel taneuh
lalengket? *a* p. 32:8.

## PASAL 39.

Naha maneh rek moro hakaneun singa
bikang? atawa rek njoekoepan kana
2 ponjona singa ngora, 'lamoen eta keur
ngadĕpong dina panjalindoengan, keur
3 ngadĕpa di noe bala, ngadodoho? 'Saha
noe njawiskeun piparabeun gagak, [a] la-
moen anakna ngadjĕrit ka Allah, bari
ngaroejang, teu boga hakaneun?
*a* Djab. 147:9.
4 Naha maneh njaho waktoe ĕmbe tja-
das anakan? atawa bisa nitenan oentjal
5 ngadjoeroe? 'Naha maneh bisa ngitoeng
boelanna tĕpi ka djĕdjĕgna? atawa ma-
6 neh njaho waktoena ngadjoeroe? 'Eta
teh maroengkoet, anakna diborosot-
7 keun, nja mitjeun kanjĕrina. 'Anak-
na sok maroeloes, ngagĕdeanana dia-
boer; ngalalejos, teu baralik deui ka
indoengna.
8 Saha noe ngaleupaskeun kalde leu-
weung, dimĕrdikakeun? atawa ringkoes
9 kalde linghas, saha noe ngalaän? 'Tĕgal
lapang noe koe kami dibakoekeun imah-
na, nja tanah pangset pangtjitjinganana.
10 'Eta teh njeungseurikeun karoesoehan
nagara; teu ngadengeëun ngahajoh-ha-
11 johna noe ngagawekeun. 'Lakoena nga-
lingling di goenoeng-goenoeng, djadi
pangangonanana; saroepaning noe hare-
djo koe eta disaksrak.
12 Naha [a] banteng daekeun ngawoela
ka maneh? atawa daekeun meuting pipir
13 pangokopan maneh? 'Naha maneh bisa
njangtjangkeun banteng dina [b] tapak
singkal koe tambangna? atawa daekeun
narik garoe di lĕbak-lĕbak, noetoerkeun
14 ka maneh? 'Naha maneh daek ngandĕl
ka dinja, pedah rosa tanagana? atawa
daek mihapekeun ka dinja beunang ka-
15 tjapean maneh? 'Naha maneh daek mĕr-
tjaja ka dinja, jen kahasilan maneh di-
bawa balik, diakoetan ka leuit maneh?
*a* Djab. 22:22; Jĕs. 34:7. *b* p. 31:38.
16 Djangdjang manoek naäm kikiplik ba-
waning soeka; tapi naha eta djangdjang
17 djeung boeloe bageur? 'Da ĕndogna di-
tinggalkeun dina taneuh, sarta disina
18 haneut dina keusik; 'djeung pohoëun,
jen eta bakal kadjĕdjĕk koe soekoe, sarta
19 kaidĕk koe sato galak. 'Bĕngis eta
teh ka anakna, kawas lain anoena;
ana tjoemah hese-tjapena, teu dipake

20 mĕlang. 'Karana koe Allah disina kalis
kapintĕran, djeung hanteu didoeoeman
21 pangarti. 'Samangsa-mangsa ngadjoeng-
djoengkeun maneh kaloehoer, eta njeung-
seurikeun ka koeda djeung ka noe toem-
pakna.
22 Naha maneh noe mere pangawasa ka
koeda, sarta noe makeanan beuheungna
23 koe soesoeri ngĕrab? 'Naha koe maneh
eta teh disina adjret-adjretan tjara si-
meut? Agĕmna sĕsĕgorna matak baloe-
24 was. 'Sok kĕkĕdoek di medan, bari ato-
heun koe kakoewatanana; sĕmproeng
25 manggihan noe njikĕp pakarang. 'Eta
teh njeungseurikeun kana kasijeun,
djeung hanteu geder; sarta hanteu moen-
26 doer tina sabab pĕdang. 'Dina loehoer
koeda tinggalĕndjreng wadah djampa-
ring, toembak djeung tohok noe haroe-
27 roeng. 'Keur roesoeh sarta napsoe eta
teh ngoejoep boemi; djeung teu daekeun
28 tjitjing lamoen njowara tarompet. 'Sa-
tijap-tijap tarompet disada, seg ngahijĕm;
sarta ti kadjaoehan koe koeda kaämbeu
pĕrang, sosorowokanana kapala-kapala
sarta djeung soerak.
29 Naha ti pangartian maneh noe matak
[a] dadali ngapoeng, meberkeun djang-
30 djangna, hibĕr ka kidoel? 'Naha koe pa-
rentah maneh noe matak galoedra moe-
loek, sarta njajangna [b] di noe loehoer-
31 loehoer? 'Tjitjingna di goenoeng tjadas,
nja ngĕnggonna dina pontjot tjadas sarta
32 neukteuk. 'Ti dinja alak-ilik baris ha-
kaneun; panonna awaseun ka noe djaoeh.
33 'Ari anakna sok njeuseup gĕtih; sarta
di mana bae aja djalma kasabĕt, [c] nja
di dinja ajana. *a* 3 Moesa 11 : 16. *b* Jĕr. 49 : 16.
*c* p. 9 : 26; Mat. 24 : 28.

34 Ngawalon deui Pangeran ka Ajoeb,
kijeu walonna:
35 Naha noe njĕla teh dek madoean ka
noe Moerba-wisesa? Noe njawad ka
Allah teh geura ngadjawab!
36 Ngawangsoel Ajoeb ka Pangeran,
kijeu wangsoelna:
37 Sajaktosna, simkoering teh hina teu-
ing; koemaha simkoering nja pingawang-
soeleun ka andjeun? [a] simkoering noeng-
koepkeun leungeun ka soengoet simkoe-
38 ring. 'Geus sakali simkoering oendjoekan,
nanging moal ngawangsoel deui; ata-
napi doewa kali, nanging moal deui-deui.
*a* p. 21 : 5; Djab. 39 : 10.

## PASAL 40.

Tidinja Pangeran ngawalon deui ka
Ajoeb [a] ti djĕro angin riboet, kijeu
walonna: *a* p. 38 : 1.
2 [a] Tjangkeng maneh geura disaboek
sabijasa lalaki; kami arek nanja deui
ka maneh, seg maneh ka kami mere
3 njaho! 'Naha maneh [b] karah dek nga-
robahkeun hoekoem kami? dek njalah-
keun ka kami, soepaja diri maneh bĕnĕr?
4 'Atawa maneh boga leungeun [c] sapĕrti
Allah? [d] sarta maneh bisa ngagoeloe-
5 doegkeun sowara tjara andjeunna? 'Ari
kitoe mah geura ngadangdanan sora-
ngan koe kaägoengan djeung kaloehoeran,
bari makeanan maneh koe kaähengan
6 djeung kamoeljaän; 'bojorkeun kalebe-
ran ambĕk maneh; pĕntjrong sakoer noe
adigoeng, sarta koe maneh ka-handap-
7 keun; 'pĕntjrong sakoer noe adigoeng,
sarta koe maneh toendoekkeun; ari noe
daroraka koe maneh rĕmoekkeun dina
8 ĕnggonna; 'saroempoetkeun dina lĕmah
barĕng sapisan; beungeutna rimboenan
9 di noe boeni! 'Ana kitoe mah kami oge
rek moedji ka maneh, [e] sapedah leu-
ngeun maneh sorangan njalamĕtkeun ka
maneh. *a* p. 38 : 3. *b* Roem 3 : 4. *c* Jĕs. 51 : 9.
*d* p. 37 : 5. *e* Djab. 98 : 1.

10 Masing ingĕt ka badak tjai, anoe beu-
nang kami ngadamĕl tjara ka maneh;
11 njatoena djoekoet, sapĕrti sapi. 'Masing
njaho, kakoewatanana aja dina tjang-
kengna, djeung kabĕdasanana aja dina
12 oerat beuteungna. 'Ana tjĕntang boen-
toetna, tjara kai poetri; oerat pingpingna
13 pabeulit. 'Toelangna djeg pantjoeran
14 tambaga, baloengna lir gada beusi. 'Nja
eta teh loeloegoe djalan Allah; koe noe
15 ngadamĕl dipaparinan pĕdang. 'Karana
goenoeng-goenoeng ngabaridjilkeun pi-
parabeunana; ari sakabeh sato galak
16 aroelin di dinja. 'Dĕroemna handapeun
tangkal bidara, di noe boeni, ĕnggon
17 bajongbong sarta rawa. 'Tangkal bidara
ngijoehan ka dinja koe hijeumna; waroe
18 lot noe ngalingkoengan ka dinja. 'Ari
bangawan keur goentoer, sihoreng eta
teu gimireun; nja kĕndĕl bae, masih tji
19 Jordan leb tĕpi ka soengoetna. 'Aja noe
bisa meunangkeun inja adoe-hareupan
koe ridjĕt, sarta nendok iroengna?
20 Naha maneh bisa mĕtjatkeun boehaja

koe oeseup? atawa narik letahna ka
21 handap koe tali? 'Naha maneh bisa nge-
rong iroengna koe wawalinian, atawa
22 niir tjatjapekna koe kakait? 'Naha bakal
panoenoehoen ka maneh make loba
omong? atawa bakal mitjatoer ka maneh
23 kalawan sareh? 'Naha bakal njijeun pĕr-
djangdjian reudjeung maneh, seug koe
maneh dibawa, soepaja ngawoela sala-
24 wasna? 'Naha koe maneh rek dipake
tjotjoöan sapĕrti manoek? atawa koe
maneh rek ditjangtjang keur baroedak
25 maneh awewe? 'Naha rek didagangkeun
koe noe papatoengan, dibagi-bagikeun
26 ka toekang balantik? 'Naha koelitna
koe maneh rek ditapoek koe garanggang,
27 atawa hoeloena koe koeli laoek? 'Pek
leungeun maneh ka dinja; masing ingĕt
28 kana pĕrang, hamo deui-deui! 'Satĕmĕn-
na, pangharĕpanana pigagaleun; barang
nendjo ge ka dinja tigĕdĕboeg.

## PASAL 41.

Taja noe sakitoe tamaha, [a] wani nga-
geuingkeun eta; na saha karah noe
2 bisa tagĕn di pajoeneun kami? 'Saha
noe geus miheulaän [b] mere ka kami,
anoe matak koe kami koedoe dibalĕs?
[c] Naon-naon noe aja di sakolong langit
kabeh, nja anoe kami.

*a* p. 3:8. *b* p. 35:7; Roem 11:35. *c* 5 Moesa 10:14; Djab. 50:12.

3 Kami moal njidĕmkeun anggahotana,
kitoe deui pĕrkara pangawasana sarta
4 djeung sĕgoet bangoenna. 'Saha noe bisa
njingkabkeun pakena ti loewar? Saha
noe bisa ngasoepan hoentoena noe rang-
5 kĕp? 'Saha noe bisa ngaboekakeun panto
beungeutna? Sakoeriling hoentoena aja
6 kabaloewasan. 'Kĕpĕngna noe pohara
dipake kamagoengan; rekep tjara tjap
7 noe rapĕt. 'Noe hidji adĕk ka noe hidji
deui, wani angin teu bisaeun asoep kana
8 antarana. 'Pada rakĕt djeung batoerna;
padengket-dengket, teu daekeun papi-
9 sah. 'Ana bĕrĕsin bidjil sorot; djeung
10 panonna [a] lir biwir-mata padjar. 'Ti
soengoetna ka loewar siga obor hoe-
roeng, djeg pepetelan seuneu patingpa-
11 lĕsat. 'Ti lijang iroengna bidjil haseup,
sapĕrti parijoek ngagolak, soeloehna wa-
12 walinian. 'Napasna njeungeut roehak,
djeung hoeroeng ka loewar ti soengoetna.
13 'Beuheungna kaĕnggonan kabĕdasan,
djeung simana pĕpĕntjaän ti heulaeu-
14 nana. 'Barĕndjoel dagingna noe ngaga-
poej rarapĕt, parageuh dina awakna,
15 hanteu goejan-gajoen. 'Hatena teuas tjara
batoe, nja teuas sapĕrti batoe panggi-
16 lingan noe ti handap. 'Ana djoeng, djalma
panggagahna ge risieun; tina kasima
17 datang ka boentoe-lakoe. 'Oepama di-
taradjangan koe pĕdang, hanteu teurak;
toembak, bandring djeung badjoe kĕre
18 taja gawena. 'Beusi koe eta diangkĕu
19 sapoe, tambaga diangkĕn kai bobo. 'Koe
anak gondewa moal beunang dibirat-
keun; batoe bandring ka eta salin roepa,
20 djadi kawas djarami. 'Gĕgĕndir koe eta
diangkĕn djarami, sarta njeungseurikeun
21 kana salĕbĕrna tohok. 'Ti handapna ka-
was talawengkar lentjop; ana ngagoe-
loesoer dina leutak djeg tapak seredan
22 ngirik. 'Leuwi koe eta disina ngagolak
tjara daloeng; laoet didjijeun sapĕrti pa-
23 naheuran wawangian. 'Aloeran toeka-
ngeunana didjijeun tjaäng, wani sagara
24 disangka boeoek bodas. 'Taja pisan ta-
tandinganana di boemi; didamĕlna han-
25 teu keuna koe geder. 'Sakabeh noe loe-
hoer [b] koe eta dipĕntjrong; estoe djadi
radja, njĕkĕl sakoer [c] ahli bĕdĕgong.

*a* p. 3:9. *b* p. 40:6, 7. *c* p. 28:8.

## PASAL 42.

Ngawangsoel Ajoeb ka Pangeran, kijeu
wangsoelna:
2 Noen, ajeuna simkoering geus tĕrang,
[a] andjeun teh langkoeng ijasa saniskan-
tĕn, sarĕng sakĕrsa andjeun teu beunang
3 dihalangan. '[Lahir andjeun:] [b] Saha
eta noe mindingan papasten teu kala-
wan kanjaho? Lĕrĕs, simkoering tadi
njatoerkeun anoe teu kahartos koe sim-
koering, [c] pĕrkawis noe matak helok,
4 anoe teu kadjoedi koe simkoering. '[La-
hir andjeun:] [d] Maneh geura ngadenge,
kami rek ngandika; maneh koe kami
rek dipariksa, seg maneh ka kami mere
5 njaho. 'Soemoehoen, simkoering tadina
ngoeping ka andjeun watĕs tjeuli; doepi
ajeuna mah andjeun katingal koe mata
6 simkoering. 'Koe pĕrkawis eta simkoe-
ring mitjeun omong tadi, sarawoeh ka-
doehoeng, make taneuh sarĕng lĕboe.

*a* Djab. 135:5; Jĕr. 32:17. *b* p. 38:2. *c* Djab. 131:1. *d* p. 40:2.

7 Ari geus kitoe, saparantos Pange-
ran ka Ajoeb ngandikakeun sadajana

pangandika noe tadi teja, ladjĕng Pange-
ran nimbalan ka [a] Elipas, oerang Teman
teja: Kami bangĕt nja bĕndoe ka maneh
djeung kana doewa sobat maneh; ka-
rana maraneh tadi ngomongkeun kami
hanteu bĕnĕr tjara abdi kami Ajoeb.
8 'Mana ajeuna maraneh geura njokot [b]
sapi ngora lalaki toedjoeh siki, djeung
domba lalaki toedjoeh siki, seg laleum-
pang ka abdi kami Ajoeb; toeloej ma-
raneh koedoe pada ngoerbankeun koer-
ban doeroekan tina sabab diri maraneh;
sarta Ajoeb, abdi kami, [c] sina mang-
nĕdakeun maraneh; karana ngan pa-
nĕda eta noe koe kami rek ditarima,
soepaja kami oelah midamĕl ka maraneh
noeroetkeun kaboeroengan maraneh;
karana maraneh tadi ngomongkeun kami
hanteu bĕnĕr tjara abdi kami Ajoeb.
9 'Bral Elipas, oerang Teman, djeung Bil-
dad, oerang Soeah, sarta Sopar, oerang
Naäma teja, laleumpang, prak pada nga-
lampahkeun sakoemaha noe koe Pa-
ngeran diandikakeun ka darinja teja.
Ari panĕda Ajoeb koe Pangeran dita-
10 rima. 'Djeung deui [d] dibojongna Ajoeb
teja koe Pangeran dibalikkeun, keur
mangsa Ajoeb mangnĕdakeun sobat-so-
batna; malah sadajana noe asal kagoe-
ngan Ajoeb koe Pangeran diwoewoehan,
[e] dongkap ka doewa tikĕl.

*a* p. 4 : 1. *b* 4 Moesa 23 : 1. *c* 1 Moesa 20 : 7. *d* 5 Moesa 30 : 3. *e* p. 8 : 7.

11 Tidinja sakabeh saderekna pamĕgĕt,
djeung sakabeh saderekna istri, kitoe
deui sakabeh kawawoehanana ti bareto,
pada ngalajad ka andjeunna, sarta [a]
ngadalahar roti djeung andjeunna di
djĕro boemina, bari pada nandakeun
hawatir ka andjeunna, sarta ngalilipoer
ka andjeunna, tina hal sakabeh katji-
lakaän, anoe koe Pangeran didatang-
keun ka andjeunna teja; toer pada njang-
gakeun wang perak ka andjeunna sa-
gĕbleg sewang, kitoe deui anting ĕmas
hidji sewang.

*a* Loek. 14 : 1.

12 Ari Pangeran ngabĕrkahan panoeng-
toengan Ajoeb [a] leuwih ti batan mimi-
tina; dongkap ka kagoengan salaksa
opat reboe domba, gĕnĕp reboe onta,
sareboe pasang sapi djeung sareboe
13 kalde bikang. 'Sarta [b] kagoengan deui
toedjoeh poetra pamĕgĕt djeung tiloe
14 poetra istri. 'Ari poetra istri noe mi-
miti koe andjeunna didjĕnĕnganan Jĕ-
mima; noe kadoewa didjĕnĕnganan Kĕ-
sia; ari noe katiloe didjĕnĕnganan Keren-
15 Hapoek. 'Di sakoeriling tanah teu ka-
panggih awewe noe geulis sapĕrti poetra
Ajoeb; sarta koe ramana pada dipaparin
milik di tĕngah saderekna pamĕgĕt.

*a* p. 1 : 3. *b* p. 1 : 2.

16 Sanggeusna noe tadi teja Ajoeb hiroep
deui saratoes opat poeloeh taoen, sarta
ningali poetra-poetoena, opat toeroenan.
17 'Tidinja Ajoeb poepoes, [a] sĕpoeh, toer
warĕg nja oemoer.

*a* 1 Moesa 25 : 8; 35 : 29.

---

# KITAB DJABOER.

## DJABOER 1.

Bagdja tĕmĕn djalma, [a] noe teu loema-
koe toeroet pirĕmpoeg noe daroraka,
djeung [b] teu nangtoeng dina djalan noe
marigawe dosa, sarta [c] teu dijoek dina
2 pangdijoekan noe marojok; 'saĕnjana
[d] kasoekana kana toret Pangeran, [e] bari
3 mikiran toretna beurang-peuting. 'Ari
noe kitoe teh [f] ibarat tangkal dipĕlak
sisi waloengan tjai, noe boewahan dina
oesoemna, sarta daoenna tara aloem;
naon bae noe dipilampah, tangtoe loe-
loes.

*a* Sil. 1 : 10, 15. *b* Sil. 4 : 15. *c* Djab. 26 : 4. *d* Djab. 112 : 1. *e* 5 Moesa 6 : 7; Jos. 1 : 8. *f* Jĕr. 17 : 8.

4 Ari djalma noe daroraka lain kitoe;
ĕnjana mah [a] sapĕrti hoe-oet noe kaba-
5 wa koe angin. 'Sabab kitoe noe daroraka
moal bisa tagĕn mangsa ngadĕg hoekoe-
man, sarta noe marigawe dosa moal ta-
6 gĕn dina padjĕmoehan noe balĕnĕr. 'Ka-
rana Pangeran [b] langkoeng oeninga dina
djalan djalma balĕnĕr; dĕmi djalan djal-
ma daroraka mah tangtoe leungit.

*a* Aj. 21 : 18; Djab. 35 : 5. *b* Aj. 23 : 10.

## DJABOER 2.

Koe naon [a] oerang kapir mana njare-
wot, djeung bangsa-bangsa mikiran
2 noe tjoemah bae? 'Radja-radja di boemi
pada dangdan, sarta pangkat-pangkat
rěrěmpoegan djeung batoer-batoer, dek
ngalawan ka Pangeran djeung ka [b] Li-
3 sahan andjeunna. '[Pokna:] Hajoe, oe-
rang pěgatkeun barogod ti andjeunna,
oerang pitjeun tambangna ti oerang!
*a* Lal. 4 : 25. *b* 1 Sam. 2 : 10.

4 Anoe linggih di sawarga [a] bakal goe-
moedjěng; koe Goesti eta teh bakal dipo-
5 jok. 'Didinja andjeunna bakal ngandika
ka maranehanana sadjěro běndoena, bari
6 pada disěblakkeun sadjěro wěrana: 'Sa-
těgěsna kami geus ngadjěněngkeun Ra-
dja kami ngangking [b] Sion, goenoeng
kami noe soetji. *a* Djab. 37 : 13; 59 : 9. *b* Djab. 48 : 3.

7 Kami dek njaritakeun pikoekoeh: aja
timbalan Pangeran ka kami kijeu: [a] Ma-
neh teh poetra kami; nja poë ijeu ma-
8 neh koe kami dijoegakeun. 'Geura
menta ka kami, [b] tangtoe maneh koe
kami dipaparin oerang kapir, djadi milik
maneh; kitoe deui satoengtoeng boemi,
9 djadi bobogaän maneh. 'Koe maneh [c]
bakal dirarěmoekkeun, make iteuk beusi;
nja dipareupeuskeun, tjara wadah beu-
nang pandjoenan. *a* Lal. 13 : 33; Ibr. 1 : 5;
5 : 5. *b* Djab. 22 : 28; 72 : 8. *c* Wahj. 2 : 27; 12 : 5.

10 Mana ajeuna, eh radja-radja! masing
palintěr; eh hakim-hakim di boemi! ma-
11 sing daek diwarah. 'Koedoe pada nga-
bakti ka Pangeran reudjeung sijeun;
sarta koedoe pada gěrah kalawan nga-
12 lěpěr. 'Geura pada njijoem ka Poetra,
oelah datang ka ngaběndon, tanwande
maraneh laleungit nja djalan; karana
tangtoe tereh djadi běndoena. [a] Bagdja
těměn sakoer noe njalindoeng ka an-
djeunna! *a* Djab. 34 : 9; Jěs. 30 : 18.

## DJABOER 3.

Ijeu djaboer damělan Dawoed, [a] mangsa
andjeunna keur ngalolos tina sabab
Alsalom poetrana. *a* 2 Sam. 15.

2 Noen Pangeran! [a] koe loba noe njoe-
soekěr ka koering; pirang-pirang noe
3 ngamoesoeh ka koering. 'Reja noe nga-
romongkeun njawa koering, jen: Hamo
eta teh meunang pitoeloeng ti Allah.
Selah. *a* Djab. 25 : 19.

4 Doepi andjeun, Pangeran! [a] kěpěng
koering, nja kahormatan koering, sarěng
5 noe njěngkatkeun sirah koering. 'Koe-
ring sasambat ka Pangeran tarik pisan,
sarta koering koe andjeunna dikaboel ti
goenoeng andjeunna noe soetji. Selah.
*a* Djab. 7 : 11.

6 [a] Koering tadi ngěděng, sarta sasa-
rean; toeloej koering njaring, sabab Pa-
7 ngeran noe njoendang ka koering. 'Moal
sijeun koering [b] koe bala balaksa-laksa,
noe araja di sakoeriling, dek měrangan
ka koering. *a* Djab. 4 : 9. *b* Djab. 27 : 3.

8 Noen Pangeran! moegi geura ngaděg;
noen Allah koering! moegi njalamět-
keun ka koering; karantěn andjeun geus
ngagěboegan sadajana moesoeh koering
kana tjatjapekna; [a] hoentoe noe daro-
raka koe andjeun geus dipotongkeun.
9 'Pangeran [b] noe kagoengan kasalamětan;
[c] moegi ka oemat andjeun maparin běr-
kah! Selah. *a* Djab. 58 : 7. *b* Djab. 74 : 12.
*c* Djab. 115 : 15.

## DJABOER 4.

Pikeun kokolot njanji; make tatabeu-
han kawat. Ijeu djaboer damělan
Dawoed.

2 Noen, Allahing kaběněran koering!
tijap-tijap koering sasambat, moegi koe
andjeun dikaboel. Tijap-tijap koering
keur soesah, andjeun sok maparin ka-
djěmbaran ka koering. Moegi aja sih-
koernija ka koering, sarěng paněda koe-
ring moegi dimakboel!

3 Eh anak djalma! sabaraha pililaeuna-
na deui kahormatan kaoela nja rek di-
djijeun kawirangan? Sabaraha pililaeu-
nana deui nja rek soeka kana lampah
teu poegoeh, nja rek nejangan bohong?
4 Selah. 'Mana kanjahokeun koe maraneh,
jen aja noe koe Pangeran dioentjoel-
keun, dianggo kaäsih! Pangeran tangtoe
ngamakboel, ari kaoela sasambat ka an-
djeunna.

5 Moen maraneh [a] amběk, oelah koengsi
matak dosa; geura pada gěndoe-rasa
sadjěro hate maraneh di saěnggon-ěng-
gon maraneh, bari tjaritjing! Selah.
6 'Koedoe pada ngoerbankeun [b] koerban
kaběněran, sarta sing ngaranděl ka Pa-
ngeran. *a* Ep. 4 : 26. *b* 5 Moesa 33 : 19; Djab. 51 : 21.

7 Reja noe ngaromong: Saha ka oerang
rek nembongkeun kabagdjaän? Moegi

koering sadaja dioengkoelan [a] koe tjahja
8 pameunteu andjeun, Pangeran! 'Andjeun
maparin kaboengahan di djěro hate koe-
ring, langkoeng ti batan itoe keur oesoem
panen gandoemna sarěng anggoerna.
*a* 4 Moesa 6:26.

9 Koering [a] bade ngěděng sarěng sa-
sarean sakali kalawan salamět; [b] karan-
těn andjeun, Pangeran! maparin koering
bisa ngěnggon sorangan sarěng sěnang
ati. *a* Djab. 3:6. *b* 3 Moesa 26:5, 6.

## DJABOER 5.

Pikeun kokolot njanji; ditarimbang koe
soeling. Ijeu djaboer damělan Dawoed.
2 Noen Pangeran! moegi ngadangoe-
keun pioendjoek koering; tapakoer koe-
3 ring moegi kamanah. 'Moegi ngarěgěp-
keun kana sora djědjěritan koering, [a]
noen Radja koering sarěng Allah koe-
ring! karantěn koering sědja něněda ka
4 andjeun. 'Noen Pangeran! isoek-isoek
andjeun tinangtos ngamakboel paněda
koering; isoek-isoek koering sědja ha-
toeran ka andjeun, bari ngantos-ngantos.
*a* Djab. 84:4.

5 Karantěn andjeun teh [a] lain Allah
noe soeka kana kadorakaän; anoe awon
6 moal ngaroengroeng di andjeun. 'Noe
garelo hanteu tahan di pajoeneun sotja
andjeun; sakoer noe njijeun kagorengan
7 koe andjeun dipikageuleuh. 'Noe nga-
romong bohong koe andjeun digěmpoer;
toekang ngoetjoerkeun gětih sarěng toe-
kang tjidra koe Pangeran dipikagiroek.
*a* Djab. 34:17.

8 Doepi koering teja, tina kagědean sih-
koernija andjeun koering bade lěbět ka
gědong andjeun, sědja sěmbahijang
njanghareup ka kabah andjeun noe soetji,
9 kalawan sijeun koe andjeun. 'Noen Pa-
ngeran! moegi koering ditoejoen dina
kaběněran andjeun, tina sabab noe nga-
rarah ka koering; moegi ngaratakeun
djalan andjeun ti heulaeun koering.
10 'Karantěn dina soengoet itoe taja noe
saběněrna; batinna pinoeh hawa-napsoe;
[a] tikorona astana gorowong; [b] letahna
dipake ngolo-ngolo. *a* Roem 3:13. *b* Djab. 58:22.

11 Noen Allah! moegi eta sina njaran-
dang lara; sina pada tigěděboeg tina
pakarěpanana; moegi padi diboewang
mawa kalobaän kamasijatanana, sabab
12 pada mantangoel ka andjeun. 'Sawang-
soelna [a] sadajana noe njalindoeng ka
andjeun mah moegi sina baroengah;
moegi sina sarěnggak salalanggěngna,
sabab diaoeban koe andjeun; ari sakoer
noe njaäh ka padjěněngan andjeun moegi
13 sina soeka-soeka di djěro andjeun. 'Ka-
rantěn andjeun, Pangeran! ngaběrkahan
ka noe běněr; koe andjeun dilingkoe-
ngan koe kaäsihan, sapěrtos koe kěpěng.
*a* Djab. 40:17.

## DJABOER 6.

Pikeun kokolot njanji; make tatabeu-
han kawat, [a] sora gěde. Ijeu djaboer
damělan Dawoed. *a* Djab. 12:1.
2 Noen Pangeran! [a] moegi oelah njiksa
ka koering sadjěro andjeun běndoe; sa-
rěng moegi oelah měpěrih ka koering
3 sadjěro andjeun wěra. 'Moegi aja sih-
koernija ka koering, Pangeran! karantěn
koering teh apěs; moegi koering ditja-
geurkeun, Pangeran! [b] karantěn raga
4 koering soeměblak. 'Malah njawa koe-
ring soeměblak kalangkoeng-langkoeng.
Ari andjeun teh, Pangeran! [c] sabaraha
pilamieunana deui? *a* Djab. 38:2.
*b* Djab. 51:10. *c* Djab. 13:2.

5 Moegi geura linggih deui, Pangeran!
moegi ngadjait njawa koering; moegi
njalamětkeun koering koe karna kaäsi-
6 han andjeun! 'Karantěn [a] di ěnggon noe
maot taja noe njěbat ka andjeun; saha
noe bisa nganoehoenkeun ka andjeun
7 di ěnggon noe paeh? 'Koering lěsoe
balas roehah-rahoeh; saban wěngi ka-
soer koering koe koering dongkap ka
ngambang; nja pangheěsan koering doe-
moegi ka djibroeg koe tji-panon koering.
8 'Mata koering roeksak balas kasědihan;
nja lamoer, bawaning sakoer noe njoe-
soekěr ka koering. *a* Djab. 115:17.

9 Geura njalingkir ti kaoela, eh sakoer
noe njijeun kadorakaän! karana Pange-
ran geus ngamakboel ka sowara kaoela
10 tjeurik. 'Pangeran [a] geus ngamakboel
ka panoehoen kaoela; paněda kaoela
11 koe Pangeran ditarima. 'Sakabeh moe-
soeh kaoela ěngke arera sarta soemě-
blak liwat saking; bakal aloendoer, arera
ngadak-ngadak. *a* Djab. 34:5, 18.

## DJABOER 7.

Ijeu poepoedjian damělan Dawoed, anoe
koe Dawoed dinjanjikeun ka Pangeran
tina hal omongan Koes anak Jěmini.

2 Noen Pangeran, Allah koering! ka an-
djeun koering njalindoeng; moegi njala-
mĕtkeun koering ti sadajana noe ngoedag-
ngoedag ka koering, nja moegi koering
3 dileupaskeun! 'Oelah koengsi eta teh nja-
saäk diri koering sapĕrtos singa; disĕ-
wek-sĕwek, reh taja noe ngaleupaskeun.
4 Noen Pangeran, Allah koering! oepami
jaktos koering milampah kitoe, oepami
5 leungeun koering aja koetjiwana, 'oepa-
mi koering njijeun kaäwonan ka noe
sae sarĕng koering, (salĕrĕsna koering
teh ngadjait anoe njoesoekĕr ka koering
6 taja sababna): 'mangga, moesoeh sina
ngoedag njawa koering, dongkap ka
kasoesoelna, bari seug ngidĕk-ngidĕk
pati koering kana taneuh, sarĕng ngĕng-
gonkeun [a] pangatjian koering dina lĕ-
mah! Selah. *a* 1 Moesa 49:6; Djab. 16:9.
7 Noen Pangeran! moegi geura ngadĕg,
nganggo bĕndoe andjeun; moegi tjĕng-
kat, ngalawan kasewotan anoe njoe-
soekĕr ka koering; moegi goegah, noe-
loeng ka koering; andjeun pisan noe
8 ngĕrsakeun aja hoekoem. 'Ari padjĕmoe-
han bangsa-bangsa sina ngarijoeng ka
andjeun; seug andjeun, soemangga, moe-
lih deui loehoereun eta ka manggoeng.
9 'Pangeran mĕngke ngahoekoeman ka
bangsa-bangsa. Moegi-moegi, noen Pa-
ngeran! maparin kaädilan ka koering,
noemoetkeun kabĕnĕran koering, sarĕng
noemoetkeun katĕmĕnan, anoe aja di
koering.
10 [a] Kagorengan djalma daroraka moegi
sina parantos, sarĕng moegi ngadĕgkeun
anoe bĕnĕr! [b] Karantĕn nja andjeun
noe ngararaoskeun kana hate sarĕng
kana kaboeboewahan, noen Allah noe
11 langkoeng adil! 'Kĕpĕng koering [c] ditjĕ-
pĕng koe Allah, noe njalamĕtkeun anoe
saestoe nja hate. *a* Djab. 104:35.
*b* 1 Bab. 29:17; Jĕr. 11:20. *c* Djab. 3:4.
12 Allah teh Hakim noe langkoeng adil,
nja Allah noe bĕndoe dina saban-saban
13 poë. 'Oepama aja noe teu tobat, an-
djeunna ngasah pĕdangna; gondewana
14 dipĕntang, diketjeng; 'nja nodjokeun ka
dinja parabot noe matak paeh, djam-
paringna disina hoeroeng.
15 Saĕnjana, [a] eta teh keur ngandoeng
kadorakaän, ngareuneuhkeun kasoesa-
han, mĕngke ngadjoeroekeun bohong.
16 'Eta teh njijeun lombang, sarta didjĕ-
roan; seug tigoebrag kana piloewang
17 beunangna njijeun. 'Kasoesahanana pi-
malikeun ka hoeloena sorangan, sarta
panganijajana pininggangeun ka ĕmboen-
ĕmboenan dirina. *a* Aj. 15:35; Jĕs. 59:4.
18 Kaoela sĕdja hatoer noehoen ka Pa-
ngeran noeroetkeun kaädilanana, sarta
sĕdja moedji ka padjĕnĕngan Pangeran,
noe langkoeng agoeng.

## DJABOER 8.

Pikeun kokolot njanji; ditarimbang koe
[a] Gitit. Ijeu djaboer damĕlan Dawoed.
*a* Djab. 84:1.
2 Noen Pangeran, Goesti koering sadaja!
aheng tĕmĕn padjĕnĕngan andjeun di
sakoeriling boemi. Andjeun geus nga-
jakeun kaägoengan andjeun dina langit.
3 'Ti [a] biwir baroedak leutik sarĕng orok
andjeun geus ngadĕgkeun kabĕdasan,
tina sabab noe njatroean ka andjeun,
pikeun ngeureunkeun moesoeh sarĕng
noe ngarah malĕs. *a* Mat. 21:16.
4 Tijap-tijap koering ngawaskeun langit
andjeun, dadamĕlan panangan andjeun,
boelan sarĕng bentang-bentang, kenging
5 andjeun ngadjadikeun: 'nahaon [a] ma-
noesa, mana diëmoet-emoet koe andjeun,
sarĕng anak Adam, mana koe andjeun
6 dilajad? 'Didamĕlna koe andjeun katjek
saeutik ti malaikat, doepi dimakoe-
taän koe kahormatan sarĕng kamoel-
7 jaän. 'Koe andjeun ditjangkinganan sa-
daja dadamĕlan panangan andjeun; [b] sa-
niskantĕn koe andjeun ditaloekkeun di
8 handapeun soekoena: 'ĕmbe-domba sa-
rĕng sapi-moending, sadajana; kitoe deui
9 sasatoan galak; 'manoek-manoek awang-
awang sarĕng laoek-laoek sagara, naon
bae noe njorang djalan-djalan laoet.
*a* Aj. 7:17; Djab. 144:3; Ibr. 2:6. *b* 1 Kor. 15:27.
10 Noen Pangeran, Goesti koering sadaja!
aheng tĕmĕn padjĕnĕngan andjeun di
sakoeriling boemi.

## DJABOER 9.

Pikeun kokolot njanji; lagoe Moet-la-
ben. Ijeu djaboer damĕlan Dawoed.
2 Koering sĕdja nganoehoenkeun ka Pa-
ngeran tĕroes sarĕng hate; sĕdja njarijos-
3 keun sadaja moedjidjat andjeun. 'Koering
sĕdja boengah sarĕng soeka-soeka di djĕ-
ro andjeun; sĕdja moedji ka padjĕnĕngan
andjeun, noen noe Langkoeng Agoeng!

4 Sabab moesoeh koering oendoer ka
toekang, patingdjaropak sarĕng laleu-
5 ngit ti pajoeneun andjeun. 'Karantĕn an-
djeun parantos ngoeroeskeun prakawis
sarĕng padoe koering; andjeun parantos
linggih dina pangtjalikan, [a] noen Hakim
noe langkoeng adil! *a* Djab. 7 : 12.
6 Oerang kapir koe andjeun geus diseu-
seul; noe doraka koe andjeun geus di-
gĕmpoer, ngaranna koe andjeun dileu-
7 ngitkeun langgĕng salalamina. 'Moesoeh
teja geus toempĕs, karoeksakan saĕn-
dĕng-ĕndĕng; sarĕng nagara-nagara teja
koe andjeun geus diraboetan; ingĕtan
ka maranehna geus leungit.
8 Dĕmi Pangeran mah linggih salalang-
gĕngna; andjeunna geus ngadĕgkeun
pangtjalikanana, kĕrsa ngahoekoeman.
9 'Tangtoe [a] andjeunna mĕngke ngahoe-
koeman djagat kalawan adilna, nja nga-
bĕnĕran ka bangsa-bangsa djeung saes-
toe-estoena. *a* Djab. 96 : 13; 98 : 9.
10 [a] Tapi Pangeran pidjadieun koeta
loehoer pikeun anoe laip, koeta loehoer
11 eukeur mangsa aja kasoekĕran. 'Ari sa-
koer noe nganjahokeun ka padjĕnĕngan
andjeun bade ngarandĕl ka andjeun, sa-
bab andjeun, Pangeran! tara nilarkeun
anoe nejangan andjeun. *a* Djab. 37 : 39; 46 : 2.
12 Geura maroedji ka Pangeran, [a] anoe
linggih di Sion; [b] baredjakeun di bangsa-
13 bangsa sagala dadamĕlanana. 'Sabab [c]
noe moendoet hoetang gĕtih emoeteun
ka darinja, hamo lali ka panjambat noe
balangsak. *a* Djab. 76 : 3. *b* Djab. 57 : 10.
*c* 5 Moesa 32 : 43.
14 Moegi aja sih-koernija ka koering, Pa-
ngeran! Moegi ningalikeun kabalangsa-
kan koering ti noe gareuleuh ka koering!
Nja andjeun noe ngahandjatkeun diri
15 koering [a] tina lawang maot; 'soepaja
koering njarijoskeun sadajana poedjian
andjeun; dina lawang [b] anak Sion koe-
ring sĕdja gĕrah tina kasalamĕtan an-
djeun. *a* Aj. 38 : 17. *b* 2 Radj. 19 : 21.
16 [a] Oerang kapir pada kapatĕr kana pi-
loewang beunangna njijeun; soekoena
karingkoes koe rawe beunangna njoem-
17 poetkeun. 'Pangeran geus nawiskeun an-
djeun, geus midamĕl kaădilan; noe do-
raka karidjĕt koe panggawe leungeunna
sorangan. (Tatabeuhan kawat.) Selah.
*a* Djab. 7 : 16; Sil. 26 : 27.
18 Djalma doraka mĕngke aloendoer ka
naraka, nja sakabeh oerang kapir noe
19 paroho ka Allah. 'Karana noe waloerat
moal dilalikeun saĕndĕng-ĕndĕng, pang-
harĕpan noe balangsak hamo leungit
salalawasna.
20 Noen Pangeran! [a] moegi geura nga-
dĕg; manoesa oelah sina bĕdas. Oerang
kapir moegi dihoekoeman di pajoeneun
21 andjeun! 'Noen Pangeran! moegi eta
disina sijeun. Oerang kapir moegi sina
pada nganjahokeun, jen dirina manoesa.
Selah. *a* Djab. 7 : 7.

## DJABOER 10.

Ĕh Pangeran! naha mana andjeun nga-
dĕg ti kadjaoehan, sarĕng ngalijeus
2 keur mangsa aja kasoekĕran? 'Djalma
doraka tina kamagoengan ngoebrak-nga-
brik ka noe balangsak; moegi pada ka-
tangkĕp koe akal beunangna mikiran!
3 Karana noe doraka sok moedji maneh
koe hal hawa-napsoena; sarta noe pĕrĕ-
tjit teh tjoel, ngagorengkeun ka Pange-
4 ran. 'Tjĕk noe doraka, bari moentjoe-
goeg nja iroeng: Andjeunna moal njiksa;
[a] sagala pikiranana: Euweuh Allah.
*a* Djab. 14 : 1.
5 Djalanna sok awet di sambarang
mangsa; [a] hoekoeman andjeun sok loe-
hoer, djaoeh ti tendjo manehna; sakoer
noe ngamoesoeh ka manehna [b] pada di-
gĕbos. *a* Aj. 22 : 12—14. *b* Djab. 12 : 6.
6 Omongna sadjĕro hate: Aing hamo
tidjalikeuh; toeroen-toemoeroen aing
7 teh moal tjilaka. 'Soengoetna [a] pinoeh
koe sasapa, palatjidra djeung karinah;
handapeun letahna aja kasoesahan
djeung kadorakaăn. *a* Roem 3 : 14.
8 Lakoena dijoek dina paranti ngintip
di lĕmboer-lĕmboer; pek di noe boeni
maehan noe teu salah; panonna moerĕ-
lĕng ka noe laip.
9 Ngintipna di noe boeni sapĕrti singa di
ĕnggonna; ngintipna hajang ngabewat
noe balangsak; pek noe balangsak dibe-
wat, digoegoesoer bari njandang rawena.
10 Lakoena ngadĕmpes, dĕpang-dĕpong,
seg noe lalaip beunang koe koekoena.
11 'Omongna sadjĕro hate: [a] Allah geus lali;
meungpeunan pameunteuna; moal ningali
saĕndĕng-ĕndĕng. *a* Djab. 73 : 11; 94 : 7.
12 Noen Pangeran! moegi geura nga-
dĕg; noen Allah! moegi geura ngadjoeng-
djoengkeun panangan andjeun; moegi
13 oelah lali ka noe pada balangsak. 'Koe

naon noe doraka ngagorengkeun ka Al-
lah, ngomong sadjĕro hate, jen: Andjeun
moal njiksa?
14 Andjeun langkoeng waspaos; karan-
tĕn kaewĕdan sarĕng njĕri angĕn koe
andjeun ditingalan, diteundeun dina pa-
nangan andjeun; ari noe laip masrahkeun
diri ka andjeun; [a] sarĕng pahatoe nja
andjeun noe mitoeloeng. *a* Djab. 68 : 6.
15 Moegi [a] motongkeun leungeun djalma
doraka, sarĕng moegi njiksa kana ka-
dorakaän djalma goreng, dongkap ka
16 teu kapĕndak koe andjeun. 'Pangeran
[b] djoemĕnĕng Radja langgĕng salala-
wasna; [c] oerang kapir geus dileungit-
keun ti tanah andjeunna. *a* 1 Sam. 2 : 31;
Aj. 38 : 15. *b* Djab. 146 : 10. *c* Djab. 9 : 6.
17 Noen Pangeran! kahajang noe pada
balangsak koe andjeun geus dimakboel;
hatena koe andjeun dipageuhkeun; tjĕpil
18 andjeun ngarĕgĕpkeun, 'kĕrsa [a] maparin
kaädilan ka pahatoe sarĕng ka noe laip,
soepaja manoesa noe asal tina boemi
oelah toeloej matak risi. *a* 5 Moesa 10 : 18.

## DJABOER 11.

Pikeun kokolot njanji. Damĕlan Dawoed.
Kaoela njalindoeng ka Pangeran.
Bo-bo naha maraneh ngaromong ka nja-
wa kaoela: Geura kalaboer ka pigoenoe-
2 ngan maraneh, sapĕrti manoek? 'Karana,
saĕnjana, noe daroraka pada mĕntang
gondewa; djamparingna geus ditjawis-
keun dina laras, [a] karĕpna dek dipĕsat-
keun ti noe poëk ka noe saestoe nja
3 hate. 'Lamoen tihang nagara diraroen-
toehkeun, djalma bĕnĕr koemaha nja
pilampaheun? *a* Djab. 64 : 5.
4 [a] Pangeran linggih di djĕro kabahna
noe soetji; Pangeran teja pangtjalika-
nana di sawarga; sotjana mĕlĕng, pa-
ningalna ngararaoskeun sagala anak
5 Adam. 'Pangeran ngararaoskeun djalma
noe bĕnĕr; dĕmi djalma noe doraka
sarta noe soeka nganijaja mah [b] koe
6 manah Pangeran dipikageuleuh. 'Tang-
toe noe daroraka koe andjeunna di-
hoedjanan djirĕt; [c] seuneu, djeung wa-
lirang, sarta angin nereptep pidoeoe-
maneun [d] loemoerna. *a* Hab. 2 : 20.
*b* Djab. 5 : 5. *c* 1 Moesa 19 : 24. *d* Djab. 75 : 9.
7 Karana Pangeran teh langkoeng adil;
soekana kana kaädilan; noe saestoe [a]
bakal pada nendjo ka pameunteuna.
*a* Djab. 17 : 15.

## DJABOER 12.

Pikeun kokolot njanji; [a] sora gĕde. Ijeu
djaboer damĕlan Dawoed. *a* Djab. 6 : 1.
2 Noen Pangeran! moegi maparin pi-
toeloeng; karantĕn noe njaähan geus
sĕpi; karantĕn noe satoehoe geus soe-
3 woeng ti lĕbah anak Adam. 'Pada ngo-
mong bohong, hidji-hidji djalma djeung
batoerna; mitjatoerna biwir loemas-la-
mis, make midoewa pikir.
4 Pangeran moegi ngabasmi sakabeh
biwir loemas-lamis, sagala letah noe
5 mitjatoer soewaban; 'anoe ngaromong
kijeu: Kami dek nandakeun kawasa koe
letah kami; biwir kami anoe kami so-
rangan; saha djoeragan kami?
6 Tina karoeksakan noe pada balang-
sak, tina haharĕgoengan noe pada wa-
loerat, noe matak ajeuna kami rek nga-
dĕg, soer pangandika Pangeran; kami
rek njalamĕtkeun noe koe eta digĕbos.
7 'Pangandika Pangeran [a] nja pangandika
bĕrĕsih, sapĕrti perak beunang ngalĕ-
boer di djĕro panglĕboeran dina taneuh,
beunang ngabĕsot toedjoeh kali.
*a* Djab. 19 : 9; Sil. 30 : 5.
8 Andjeun, Pangeran! tinangtos nga-
raksa ka darinja; kantĕnan koe andjeun
didjaga, diloepoetkeun ti ijeu bangsa
9 ajeuna, salalanggĕngna. 'Noe daroraka
leuleumpangan koekoerilingan, satijap-
tijap kalakoean hina keur oentjoel di
lĕbah anak Adam.

## DJABOER 13.

Pikeun kokolot njanji. Ijeu djaboer da-
mĕlan Dawoed.
2 Sabaraha pilamieunana deui, Pange-
ran? [a] naha kĕrsa lali ka koering sa-
ĕndĕng-ĕndĕng? Sabaraha pilamieunana
deui andjeun nja meungpeunan pameun-
3 teu ka koering? 'Sabaraha pilamieunana
deui koering nja kĕdah tarekah-tarekah
sadjĕro pikir, bari ewĕd sadjĕro hate
ti beurang? Sabaraha pilamieunana deui
moesoeh koering nja ngaloehoeran ka
koering? *a* Djab. 42 : 10.
4 Moegi-moegi ngareret; moegi koering
dikaboel, noen Pangeran, Allah koering!
Moegi njaängkeun mata koering, oelah
5 koengsi koering teh heës maot; 'oelah
koengsi moesoeh koering ngomong: Aing
geus ngelehkeun inja; [a] oelah koengsi
satroe koering garĕrah, ana koering ti-
djalikeuh! *a* Djab. 25 : 2.

6 Doepi koering teja ngandĕl kana ka-
kasihan andjeun; hate koering bade gĕrah
tina pitoeloeng andjeun; koering sĕdja
njanji ka Pangeran, reh ka koering geus
midamĕl kasaean.

## DJABOER 14.

Pikeun kokolot njanji. Damĕlan Dawoed.
[a] Anoe boeroeng ngomong sadjĕro
hate: Euweuh Allah. Eta teh pada lĕbar
lampahna, pada matak giroek pagawe-
anana; taja pisan noe migawe hade.
*a* Djab. 10 : 4; 53 : 2.
2 [a] Pangeran ti sawarga ngawaskeun
ka anak Adam, ningalikeun aja-han-
teuna noe pintĕr, noe nejangan Allah.
*a* Djab. 33 : 13.
3 [a] Sakabehna ĕnggeus njingkir; sare-
jana geus djadi sipat geuleuh; hanteu
aja noe migawe hade, teu hidji-hidji
atjan. *a* Roem 3 : 12.
4 Naha sakabeh noe njijeun kadorakaän
teh euweuh kanjaho? [a] Pada ngahakanan
oemat kami, kawas ngahakan roti, djeung
teu njambat ka Pangeran. *a* Djab. 79 : 7.
5 Di dinja eta teh pada kataradjang
sijeun bangĕt katjida; karana Allah nja-
rĕngan ka bangsa noe bĕnĕr.
6 Keun, maraneh ngerakeun kana ta-
rekah noe balangsak, da Pangeran panja-
lindoenganana.
7 Ĕh, moegi-moegi kasalamĕtan Israil
geura datang ti Sion! [a] Lamoen dibo-
jongna oemat koe Pangeran dibalikkeun,
tangtoe Jakoeb pigĕraheun, Israil pi-
boengaheun. *a* Aj. 42 : 10.

## DJABOER 15.

Ijeu djaboer damĕlan Dawoed.
Noen Pangeran! [a] saha noe pinga-
roengroengeun di himah andjeun? Saha
noe pingĕnggoneun dina goenoeng an-
djeun noe soetji? *a* Djab. 5 : 5; 24 : 3.
2 Noe loemakoena satĕmĕnna, djeung
milampah kabĕnĕran, sarta [a] ngomong
noe sajakti tĕroes reudjeung hate;
*a* Djak. 8 : 16, 17.
3 Noe letahna teu ngoepat, teu migawe
goreng ka batoer, djeung teu ngada-
tangkeun wiwirang ka sanak;
4 Djalma sipat idjid [a] koe pangrasa eta
dipikatjoewa, dĕmi noe ibadah ka Pa-
ngeran mah koe eta diadjenan; ana
soempah matak roegi dirina, teu dio-
wahan; *a* 2 Radj. 3 : 14.
5 [a] Teu ngindjeumkeun oewang njokot
boengah; djeung teu narima pamere sang-
kan goreng ka noe teu salah. Saha-saha
noe kitoe lampahna, moal tidjalikeuh
salalanggĕngna. *a* 2 Moesa 22 : 25.

## DJABOER 16.

Ijeu [a] pangeling-ngeling, damĕlan Da-
woed. *a* Djab. 56 : 1.
[a] Moegi ngaraksa ka koering, noen
Allah! karantĕn koering njalindoeng ka
2 andjeun. 'Koering oendjoekan ka Pa-
ngeran: Goesti koering nja andjeun;
[b] koering taja kasoekaän lijan ti andjeun.
3 'Ari moenggoeh para soetji noe di boemi,
nja eta noe maroelja, sadajana karĕ-
sĕpan koering ka eta. *a* Djab. 25 : 20.
*b* Djab. 73 : 25.
4 Saha-saha noe miallah ka noe sedjen,
[a] tangtoe bangĕt kasangsaraänana; koe-
ring teu wĕrat njitjikeun koerbanna
inoeman sipat gĕtih, [b] sarĕng teu wĕrat
5 njĕboetkeun ngaranna koe biwir. 'Nja
Pangeran [c] noe djadi doeoeman banda
koering sarĕng doeoeman loemoer koe-
ring; toer andjeun noe nĕtĕpkeun bagian
koering. *a* Jĕs. 42 : 8. *b* 2 Moesa 23 : 13. *c* Djab. 73 : 26.
6 Oekoeran ninggangna pikeun koering
di noe ngareunah; saestoena koering
7 teh meunang milik aloes. 'Koering njoe-
koerkeun ka Pangeran, noe maparin
pitoedoeh ka koering; [a] dalah ti peuting
koering dipapatahan koe kaboeboewa-
8 han koering. 'Pangeran salalawasna [b]
koe koering ditjipta aja di hareupeun
koering; estoe aja di katoehoeëun koe-
ring, moal koering tidjalikeuh.
*a* Djab. 7 : 10. *b* Lal. 2 : 25.
9 Sabab kitoe hate koering boengah,
sarĕng [a] pangatjian koering gĕrah; ma-
lah-malah daging koering pingĕnggoneun
10 sarĕng kasĕnanganana. 'Karantĕn njawa
koering [b] koe andjeun moal didjom-
plang di ĕnggon noe paeh; andjeun teh
moal tega kaäsih andjeun kasorang boe-
11 roek-oetjoetan.'Andjeun ka koering bade
maparin njaho kana djalan kahiroepan;
di pajoeneun andjeun pinoeh koe ka-
boengahan; panangan andjeun tĕngĕn
njĕpĕng kangeunahan saĕndĕng-ĕndĕng.
*a* Djab. 7 : 6. *b* Lal. 13 : 35.

## DJABOER 17.

Ijeu panĕda Dawoed.
Noen Pangeran! moegi ngamakboel
kana kabĕnĕran, rĕgĕpkeun ka panjĕloek
koering; moegi dangoekeun panĕda koe-

2 ring, ti biwir noe taja palsoena! 'Ti
pajoeneun andjeun moegi ka loewar bĕ-
bĕnĕran koering; sotja andjeun moegi
ngawaspaoskeun kaestoean!
3 Andjeun [a] geus ngararaoskeun kana
hate koering; koe andjeun dilajad ti
peuting; koering koe andjeun ditjoba,
taja noe koe andjeun kapĕndak; koe-
ring nijat pisan, oelah koering ngarĕmpak
4 koe biwir. 'Mĕnggahing lakoe-lampah
manoesa, toemoet pangandika lambe an-
djeun, koering ngaraksa maneh pĕrkawis
5 djalan euwah-euwah. 'Nintjak koering
tĕtĕg dina djalan andjeun, soekoe koe-
ring hanteu tidjalikeuh. *a* Djab. 7:10.
6 Koering sasambat ka andjeun, noen
Allah! karantĕn andjeun kĕrsa ngaboel-
keun ka koering. [a] Moegi njondongkeun
tjĕpil andjeun ka koering; pioendjoek
7 koering moegi dangoekeun! 'Moegi nga-
hengkeun kaäsihan andjeun, noen noe
njalamĕtkeun sadajana noe njalindoeng
ka panangan andjeun tĕngĕn, ti sakoer
noe ngamoesoeh! *a* Djab. 88:3.
8 Moegi ngaraksa ka koering [a] sapĕrtos
ka siki sotja; moegi koering boenikeun
9 [b] dina aoeb djangdjang andjeun, 'tina
sabab noe daroraka, noe ngaroeksak ka
koering, nja ngamoesoeh ka koering tĕ-
roes sarĕng lĕlĕmboetan, bari ngaling-
koengan ka koering. *a* 5 Moesa 32:10;
Djak. 2:8. *b* Djab. 36:8.
10 Eta teh [a] noetoepan maneh koe ga-
djihna; soengoetna ngaromong kama-
11 goengan. 'Ka mana bae koering nintjak,
ajeuna eta ngarijoeng ka koering; pa-
nonna ditoedjoekeun, karĕpna ning-
12 gangkeun koering kana taneuh. 'Oepa-
mina [b] sapĕrtos singa, hajang njoso kana
njasaäk; sarĕng sapĕrtos singa ngora,
keur ngadĕpong dina panjoempoeta-
nana. *a* Aj. 15:27; Djab. 73:7. *b* Djab. 10:9.
13 Noen Pangeran! moegi geura ngadĕg;
moegi eta koe andjeun dipiheulaän; moegi
disina ngoedoeproek! Moegi ngaleupas-
keun njawa koering ti noe doraka, koe
14 pĕdang andjeun; 'ti eta djalalĕma, koe
panangan andjeun, Pangeran! ti djala-
lĕma noe djadi ahli doenya, bagianana
dina hiroep ijeu, sarĕng beuteungna koe
andjeun dieusian koe arta-banda an-
djeun; pada seubeuheun koe anak, sa-
rĕng naringgalkeun sesa makena ka ba-
15 roedakna. 'Doepi koering teja [a] mangke
nendjo ka pameunteu andjeun kalawan
kabĕnĕran; koering piseubeuheun koe
[b] roepa andjeun, dimana koering geus
hoedang. *a* Aj. 19:26; Djab. 11:7. *b* 4 Moesa 12:8.

## DJABOER 18.

Pikeun kokolot njanji. Damĕlan abdi
Pangeran Dawoed, [a] anoe ngoendjoek-
keun ka Pangeran oengĕlna ijeu poepoe-
djian, keur mangsa andjeunna koe Pa-
ngeran geus dileupaskeun ti leungeun
sakabeh moesoehna, sarta ti panangan
2 Saoel. 'Ari pioendjoekna: *a* 2 Sam. 22.
Koering njaäh pisan ka andjeun, Pa-
3 ngeran, kabĕdasan koering! 'Pangeran
teh nja batoe tjadas, nja benteng koe-
ring, sarta noe ngarahajoekeun ka koe-
ring; Allah koering, batoe karang koe-
ring; di andjeunna koering njalindoeng;
kĕpĕng koering sarta tandoek kasala-
mĕtan koering, koeta koering noe loe-
4 hoer. 'Koering sĕdja sasambat ka Pange-
ran, anoe lajak dipoedji; tangtoe koering
disalamĕtkeun ti moesoeh-moesoeh koe-
ring.
5 Koering tadina kabeulit koe talining
maot, sarta waloenganing katiwasan
6 ngareureuwas ka koering. 'Eta koering
karingkoes koe talining ĕnggon noe
7 paeh, kapapag koe ridjĕting maot. 'Dina
keur soekĕr koering njĕloek ka Pange-
ran, nja koering ngadjĕrit ka Allah koe-
ring; seug andjeunna ti djĕro kabahna
ngamakboel kana sowara koering, pa-
njambat koering ka pajoeneunana dong-
kap ka tjĕpilna.
8 Dĕr boemi teh gendjlong, nja ojag;
sarta dasar goenoeng-goenoeng aring-
geung, nja garendjlong, sarehing an-
9 djeunna bĕndoe. 'Ngĕboel haseup ti pa-
ngamboengna, sarta seuneu ti djĕro ba-
hamna ngahakan, roehak raroehaj ti
10 eta. 'Seug andjeunna [a] ngadengdekkeun
langit, djoet loengsoer; sarta angkeub
handapeun dampalna. *a* Djab. 144:5.
11 Noe dititihan koe andjeunna [a] nja
moekarabin, bĕr hibĕr; andjeunna ngale-
12 jong toenggang djangdjang angin. 'Poëk
koe andjeunna didjadikeun dingdingna,
aja sakoebĕng andjeunna minangka [b] sa-
oengna, mĕdĕming tjai, mĕndoenging
13 langit. 'Tina sorot pajoeneunana djol
megana maradjoe, aja hoedjan boewah
sarta roehak seuneu. *a* Djab. 99:1. *b* Aj. 36:29.

14 Doer Pangeran dina langit ngajakeun
goeloedoeg, noe Langkoeng Agoeng
moenggah ngagĕntra; aja hoedjan boe-
15 wah sarta roehak seuneu. 'Andjeunna
ngaleupaskeun djamparingna, seug eta
dipabalĕntjarkeun; nja kilat pirang-pi-
16 rang, seug pada digoedjroedkeun. 'Beh
tembong dasaring tjai-tjai, sarta katara
padĕmen djagat, tina panjeuseul an-
djeun, Pangeran! [a] tina angining napas
pangamboeng andjeun. *a* Aj. 4:9.
17 Pangeran [a] ti manggoeng miwarang,
kĕk koering ditjandak, dihandjatkeun ti
18 tjai gĕde; 'dileupaskeun ti moesoeh koe-
ring noe bĕdas, nja ti noe gareuleuh ka
koering; karana pada kawasa batan koe-
19 ring. 'Eta teh ngaronom ka koering
keur poëan koering balahi; tapi Pange-
20 ran djadi pangladjĕr koering. 'Sarta
koering dibidjilkeun ka noe lĕga; eta
koering koe andjeunna didjait, sabab
soekaeun ka koering. *a* Djab. 57:4.
21 Pangeran teh malĕs ka koering noeroet-
keun kabĕnĕran koering; [a] noeroetkeun
kabĕrĕsihan leungeun koering moelang-
22 na ka koering. 'Karana koering ngesti-
keun djalan Pangeran, sarta teu doraka
23 moengkir ka Allah koering. 'Karana sa-
dajana hoekoemna aja di hareupeun koe-
ring, sarta pikoekoehna koe koering
hanteu disingkirkeun ti diri koering.
24 'Estoe koering teh satĕmĕnna di pajoe-
neun andjeunna, sarta koering ngaraksa
maneh ti pidorakaeun koering. *a* Aj. 22:30.
25 Mana Pangeran ka koering moelang
noeroetkeun kabĕnĕran koering, noe-
roetkeun kabĕrĕsihan leungeun koering
26 di pajoeneun sotjana. 'Ka noe heman,
andjeun nawiskeun mantĕn heman; ka
djalma satĕmĕnna, andjeun nawiskeun
27 mantĕn satĕmĕnna; 'ka noe bĕrĕsih, an-
djeun nawiskeun mantĕn bĕrĕsih; dĕmi
ka noe bengkok mah, andjeun nawiskeun
28 mantĕn tibalik. 'Karantĕn oemat noe
balangsak koe andjeun disalamĕtkeun;
doepi [a] panon loehoer mah koe andjeun
dika-handapkeun. *a* Djab. 101:5.
29 Sajaktosna, andjeun njaängkeun da-
mar koering; Pangeran, Allah koering,
30 noe nĕrangkeun poëk koering. 'Karantĕn
[a] sarĕng andjeun koering ngadoepak ba-
risan; koering disarĕngan Allah koering,
31 ngaloentjatan pagĕr tembok. 'Ari Allah
teja sampoerna djalanna; pangandika
Pangeran beunang ngabĕsot; andjeunna
teh minangka kĕpĕng ka sakoer noe
njalindoeng ka andjeunna. *a* Djab. 60:14.
32 Karana [a] saha deui Allah, djaba ti Pa-
ngeran? djeung saha deui batoe karang,
33 djaba ti Allah oerang? 'Koering koe
Allah disaboekan kasantosaän, sarta an-
djeunna maparin djalan koering satĕ-
34 mĕnna. 'Soekoe koering koe andjeunna
disaroewakeun djeung mĕntjĕk, sarta
koering koe andjeunna disina nangtoeng
35 di ĕnggon koering noe laloehoer. 'Ari
[b] leungeun koering koe andjeunna di-
woeroek pĕrang, moenggah leungeun
koering bisa mĕntang gondewa tam-
baga. *a* 1 Sam. 2:2. *b* Djab. 144:1.
36 Malah andjeun ka koering maparin
kĕpĕnging kasalamĕtan andjeun, sarĕng
panangan andjeun tĕngĕn nanggeuj ka
koering; sarawoeh koe kasabaran an-
37 djeun koering diagoengkeun. 'Koering ti
handap koe andjeun didjĕmbaran baris
ngalengkah, sarĕng pigeulang soekoe
koering hanteu tidjalikeuh.
38 Koering ngoedag moesoeh-moesoeh
koering, sarĕng dongkap ka kasoesoel-
na; geus seëp, kakarek koering wang-
39 soel. 'Koe koering diparinggĕskeun,
moenggah teu barisaeun mĕnjat deui;
pada ngadjopak ka handapeun soekoe
40 koering. 'Karantĕn koering koe andjeun
disaboekan kasantosaän baris pĕrang;
noe ngamoesoeh ka koering koe andjeun
pada ditoendoekkeun ka handapeun koe-
41 ring. 'Ari satroe koering koe andjeun
disina noekang ka koering, sangkan noe
gareuleuh ka koering koe koering dibas-
42 mi. 'Eta teh pada ngadjĕrit, tapi taja noe
noeloeng; ngadjĕrit ka Pangeran, tapi
43 hanteu diwalon. 'Pek koe koering di-
boeboekkeun sapĕrtos pĕlĕdoeg katĕbak
angin; dikirabkeun [a] sapĕrtos leutaking
loeloeroeng. *a* Jĕs. 10:6.
44 Koering koe andjeun dirahajoekeun
ti sadajana padoe rahajat; toer didja-
dikeun loeloegoe oerang kapir; bangsa
noe tadina teu kaoeninga koe koering,
45 seug ngawoela ka koering. 'Tjeulina ka-
karek ngadenge bedja, seug bae naroe-
roet ka koering; djalma nagara lijan
46 taraloek ka koering poera-poera. 'Djal-
ma nagara lijan lalempes, sarta goemĕtĕr
bidjil ti koeta-koetana.
47 Pangeran teja [a] djoemĕnĕng; sarta

sagala poedji ka Batoe karang koering;
djeung sing diagoengkeun Allah kasa-
48 lamĕtan koering; 'nja eta Allah, noe
mangmalĕskeun koering, sarta noe nga-
bawahkeun bangsa-bangsa ka handa-
49 peun koering; 'noe ngarahajoekeun koe-
ring ti satroe-satroe koering; malah-
malah koering koe andjeun diloehoer-
keun ti sakoer noe ngamoesoeh ka
koering; eta koering koe andjeun diloe-
poetkeun ti djalma noe nganijaja.

*a* 5 Moesa 32: 40.

50 Koe pĕrkawis eta [a] koering sĕdja
hatoer noehoen ka andjeun di sagala
bangsa kapir, Pangeran! sarĕng sĕdja
51 moedji ka padjĕnĕngan andjeun, 'noe
maparin kasalamĕtan gĕde ka radjana,
sarĕng midamĕl kaäsihan kana lisahan
andjeunna, [b] nja ka Dawoed sarĕng ka
toeroenanana, langgĕng salalamina.

*a* Djab. 57: 10. *b* 2 Sam. 7: 12; Djab. 89: 5.

## DJABOER 19.

Pikeun kokolot njanji. Ijeu djaboer
damĕlan Dawoed.

2 Langit njaritakeun kamoeljaän Allah,
djeung pipinding teh ngoewarkeun da-
3 damĕlan pananganana. 'Beurang nema
beurang ngaboelakkeun omong, djeung
peuting nema peuting ngabedjakeun ka-
4 njaho. 'Lain omong lain tjatoer, noe
teu kadenge sorana.

5 [a] Oekoeranana bidjil ka sakoeriling
boemi, sarta kasaoeranana nĕpi ka sisi
djagat. Di dinja andjeunna masangkeun
6 himah pikeun panon-poë. 'Ari eta teh
ibarat panganten keur bidjil ti pang-
kengna; atoheun sapĕrti djalma prawira,
7 goera-giroe njorang djalanna. 'Bidjilna
ti sisi langit, sarta ngidĕrna nĕpi ka
sisina deui; djeung taja pisan noe boeni
ti panasna.

*a* Roem 10: 18.

8 Toret Pangeran sampoerna, matak
njĕnangkeun pikir; pĕrtelaän Pangeran
sajakti, [a] matak mintĕrkeun noe bodo;
9 'papakon Pangeran saestoe, matak nga-
boengahkeun ati; timbalan Pangeran
10 setra, [b] matak njaängkeun panon; 'iba-
dah ka Pangeran bĕrĕsih, sarta tĕtĕp
salalawasna; hoekoem Pangeran satoe-
hoe, aradil sarerejana.

*a* Djab. 119: 130. *b* Djab. 13: 4.

11 Eta sadajana [a] moelja ti batan ĕmas,
nadjan ti mas pangaloesna pirang-pi-
rang; sarta aramis ti batan madoe djeung
12 atjining madoe. 'Malah abdi gamparan
koe eta dipepelingan; ngestokeunana
13 mawa gandjaran gĕde. 'Kana pasal ka-
lĕlĕpatan, saha noe bisa nangenan?
Moegi koering dibĕrĕsihan, dileungit-
14 keun kalĕlĕpatan noe boeni! 'Sarĕng
deui abdi gamparan moegi dihalangan
tina kaängkoehan, oelah sina moerba ka
koering. Didinja koering pisampoerna-
15 eun, bĕrĕsih masijat gĕde. 'Moegi omo-
ngan biwir koering sarĕng pikiran hate
koering sing pikamanaheun ka pajoe-
neun andjeun, noen Pangeran, Batoe
karang koering sarĕng Poerah ngadjait
koering!

*a* Djab. 119: 72, 103, 127.

## DJABOER 20.

Pikeun kokolot njanji. Ijeu djaboer
damĕlan Dawoed.

2 Moegi andjeun dikaboel koe Pangeran
dina poë kasoesahan; moegi andjeun
koe [a] padjĕnĕngan [b] Allah Jakoeb di-
3 teundeun di noe loehoer! 'Moegi nga-
datangkeun pitoeloeng ka andjeun ti
djĕro kasoetjian, sarĕng moegi nang-
4 geuj ka andjeun ti Sion! 'Moegi Pa-
ngeran emoet ka saniskantĕn koerban
andjeun kadaharan, sarĕng sadajana
koerban andjeun doeroekan moegi ka-
5 manah! Selah. 'Moegi Pangeran ka an-
djeun maparin salĕbĕting manah an-
djeun; sarĕng sapangĕrsa andjeun moegi
6 dilaksanakeun! 'Koering sĕdja sarĕnggak
tina kasalamĕtan andjeun, sarĕng sĕdja
ngelebetkeun oemboel-oemboel njĕboet
padjĕnĕngan Allah koering. Moegi Pa-
ngeran ngalaksanakeun sapanĕda an-
djeun!

*a* Sil. 18: 10. *b* Djab. 46: 8.

7 Ajeuna koering geus tĕrang, jen Pa-
ngeran bade njalamĕtkeun lisahan an-
djeunna; kantĕnan lisahan teh koe an-
djeunna dikaboel ti sawargana noe soetji;
pitoeloeng pananganana tinangtos kala-
8 wan kawasa. 'Itoe ngandĕlkeun kareta,
itoe ngandĕlkeun koeda; [a] dĕmi oerang
mah njĕboetkeun padjĕnĕngan Pangeran,
9 Allah oerang. 'Ari itoe patingkoedoe-
proek, patingdjaropak; dĕmi oerang mah
tjarĕngkat sarta talĕgĕr nangtoeng.

*a* 5 Moesa 20: 1.

10 Noen Pangeran! moegi njalamĕtkeun
radja. Tangtoe oerang dikaboel kala-
mangsa oerang sasambat.

## DJABOER 21.

Pikeun kokolot njanji. Ijeu djaboer
damĕlan Dawoed.
2 Noen Pangeran! radja boengaheun
koe kabĕdasan andjeun, sarĕng lang-
koeng-langkoeng nja gĕraheunana tina
3 pitoeloeng andjeun. 'Koe andjeun geus
dipaparin kahojong manahna; sarĕng
panĕda lambĕjna koe andjeun hanteu
dipogogkeun. Selah.
4 Karantĕn andjeun ka radja njondo-
ngan njandak bĕrkah kabagdjaän; sirah-
na koe andjeun dimakoetaän ĕmas pang-
5 aloesna. 'Radja ka andjeun njoehoen-
keun hiroep, koe andjeun dipaparin;
pandjang joeswa, langgĕng salalamina.
6 Rosa pisan kahormatan radja tina pi-
toeloeng andjeun; koe andjeun dipasi-
han kaägoengan sarĕng kamoeljaän.
7 'Karantĕn radja koe andjeun didjadi-
keun matak bĕrkah salamina; koe an-
djeun disoekakeun koe kaboengahan ti
pajoeneun andjeun.
8 Karantĕn radja teh ngandĕl ka Pa-
ngeran, sarĕng koe kaäsihan noe Lang-
koeng Agoeng andjeunna moal tidjali-
9 keuh. 'Panangan andjeun tinangtos mĕn-
dakan sadajana moesoeh andjeun; pa-
nangan andjeun tĕngĕn kantĕnan nĕpa-
ngan sakoer noe gareuleuh ka andjeun.
10 Koe andjeun moesoeh teh bade di-
djadikeun sapĕrtos pameuleuman seuneu,
samangsa andjeun doeka; koe Pangeran
tangtoe pada dilĕglĕg sadjĕroning bĕn-
doena, nja bakal pada dihakanan seuneu.
11 'Boewahna koe andjeun bade dileungit-
keun ti boemi, nja toeroenanana di-
leungitkeun ti lĕbah anak Adam.
12 Karantĕn eta teh pada mambrih ka-
awonan ka andjeun; pada mikiran ka-
djoeligan, nanging moal kadoegaeun
13 kitoe-kijeu. 'Karantĕn koe andjeun bade
disina noekang moendoer; [a] andjeun
bade ngetjeng ka beungeutna nganggo
gondewa andjeun. [a] Djab. 7:13.
14 Moegi ngaloehoerkeun andjeun, Pa-
ngeran! koe kabĕdasan andjeun; seug
koering sĕdja njaranji sarĕng maroedji
ka kawasa andjeun.

## DJABOER 22.

Pikeun kokolot njanji; lagoe Oentjaling
padjar. Ijeu djaboer damĕlan Dawoed.
2 [a] Eh Allah koering! Allah koering!
naha mana koering ditilarkeun koe an-
djeun? naha mana djaoeh tina noeloeng
ka koering, tina omong gĕgĕroengan koe-
3 ring? 'Noen, Allah koering! ti beurang
koering sasambat, nanging koe andjeun
hanteu dikaboel; kitoe keneh ti peuting,
nanging koering teu mĕndak reureuh.
[a] Mat. 27:46.
4 Doepi andjeun teh soetji, linggih di
5 tĕngah poepoedjian Israil. 'Karoehoen
koering sadaja ngarandĕlna ka andjeun;
pada ngarandĕl, sarĕng koe andjeun dila-
6 leupaskeun. 'Pada sasambat ka andjeun,
sarĕng koe andjeun dilaloepoetkeun;
[a] pada ngarandĕl ka andjeun, sarĕng
teu mareunang era. [a] Djab. 25:3.
7 Doepi koering mah ibarat tjatjing,
lain djalma; dihihina koe manoesa, di-
8 pikatjoewa koe djalma-djalma. 'Sakabeh
noe narendjo ka koering, pada mojok
ka koering; pada ngadjĕbian ka koe-
ring, [a] pada gogodĕg, [bari ngaromong]:
9 'Sanggakeun diri ka Pangeran; [b] koe Pa-
ngeran koedoe dileupaskeun; koedoe di-
loepoetkeun, lamoen manehna dimanah
mah. [a] Djab. 109:25; Mat. 27:39. [b] Mat. 27:43.
10 Mapan [a] nja andjeun noe ngaloewar-
keun koering ti djĕro kandoengan; koe-
ring koe andjeun disina ngandĕl ti ba-
11 rang disoesoean koe indoeng. 'Koering
disanggakeun ka andjeun ti watĕs aja
dina pianakan; ti waktoe koering di-
kandoeng koe indoeng, andjeun teh Al-
12 lah koering. 'Moegi oelah djaoeh ti koe-
ring; karantĕn deukeut kasoekĕran; ka-
rantĕn taja noe noeloeng. [a] Djab. 71:6.
13 Koering dirijoeng koe sapi lalaki reja
pisan; nja dilingkoeng koe sapi Basan,
14 noe pada pĕrkosa. 'Pada njalangapkeun
soengoetna ka koering, sapĕrtos singa
njasaäk bari ngagaoer.
15 Koering dibahekeun sapĕrtos tjai, sa-
rĕng sadajana toelang koering asa pa-
toeraj; hate koering djadi sapĕrtos ma-
lam, nja leëh di djĕro beuteung koering.
16 'Tanaga koering garing sapĕrtos tala-
wengkar; [a] letah koering rapĕt kana
lalangit, sarĕng koering koe andjeun
dikĕdĕngkeun dina lĕmahing maot.
[a] Aj. 29:10.
17 Karantĕn koering dirijoeng koe andjing;
nja koering diroeboeng koe djĕmoehan
bangsat; [a] leungeun sarĕng soekoe koe-
18 ring koe eta ditiir. 'Sadajana toelang

koering koe koering beunang dibilang;
[b] eta teja pada laladjo, narendjokeun
19 koering. 'Pada [c] ngabagikeun papakean
koering sarěng batoer-batoerna, sarěng
djoebah koering pada ngalotěrekeun
koe dadoe. *a* Loek. 23:33; Joh. 20:25.
*b* Loek. 23:35. *c* Mat. 27:35.
20 Doepi andjeun teja, Pangeran! moegi
oelah djaoeh; ěh, noe djadi kakoewatan
koering! moegi sing enggal mitoeloeng
21 ka koering. 'Njawa koering moegi leu-
paskeun tina pědang, lělěmboetan koe-
ring leupaskeun ti pangawasa andjing.
22 'Moegi koering salamětkeun ti soengoet
singa; nja moegi koering dikaboel, di-
salamětkeun ti tandoek banteng.
23 Koering sědja njarijoskeun padjěně-
ngan andjeun [a] ka poen doeloer-doeloer;
[b] di těngah-těngah pakoempoelan koe-
24 ring sědja moedji ka andjeun. 'Eh, sa-
koer noe ibadah ka Pangeran! geura
maroedji ka andjeunna; eh, sakabeh
toeroenan Jakoeb! koedoe njarangga-
keun hormat ka andjeunna; djeung koe-
doe sing sarijeun koe andjeunna, eh
25 sakabeh toeroenan Israil! 'Karana an-
djeunna hanteu mikatjoewa djeung han-
teu mikangewa kana kasangsaraän anoe
sangsara, sarta hanteu meungpeunan
pameunteuna ka eta; [c] estoena mah
dimakboel keur waktoena ngadjěrit ka
andjeunna. *a* Ibr. 2:11, 12. *b* Djab. 26:12. *c* Ibr. 5:7.
26 Ti andjeun datangna pamoedji koering
dina pakoempoelan gěde; nadar koering
dek ditěkanan kasaksian koe sakoer
27 noe ibadah ka andjeunna. 'Sakoer noe
balangsak bakal dadaharan dongkap
ka sareubeuhna; sakoer noe narejangan
Pangeran bakal pada njanji ka an-
djeunna; hate maraneh měngke hiroep
salalawasna.
28 [a] Sagala toengtoeng boemi měngke
aringět, sarta tarobat ka Pangeran;
sadajana bangsa kapir měngke saroe-
29 djoed ka pajoeneun andjeun. 'Karana
Pangeran noe kagoengan karadjaän;
sarta nja andjeunna noe moerba ka
30 oerang kapir. 'Sakabeh djalma lalintoeh
noe di boemi bakal dadaharan sarta
saroedjoed; sakoer noe toeroen kana
lěmah bakal darěkoe ka pajoeneun an-
djeunna, těgěs noe teu bisa ngahiroepan
31 njawana. 'Toeroenan bakal pada nga-
bakti ka andjeunna; hal Goesti bakal
ditjaritakeun ka bangsa noe pika-hareu-
32 peun. 'Nja eta noe pidaratangeun sarta
ngaroewarkeun kaběněran andjeunna ka
djalma-djalma noe didjoeroekeun mang-
ke, sabab koe andjeunna didaměl [b] dong-
kap ka tjatjapna. *a* Djab. 72:11. *b* Joh. 19:30.

## DJABOER 23.

Ijeu djaboer damělan Dawoed.
Pangeran [a] pangangon koering; mo-
2 al koering [b] kakoerangan. 'Koering didě-
pakeun dina pangangonan soegih djoe-
koet, diinoemkeun ka tjai kareureuhan.
*a* 1 Moesa 48:15; Djab. 80:2. *b* Djab. 34:11.
3 Andjeunna niiskeun pikir koering,
sarta koering ditoejoen dina djalan ka-
běněran, [a] tina sabab padjěněngan an-
4 djeunna. 'Sanadjan koering njorang [b]
lěbak kalangkang maot oge, koering
teu sijeun tjilaka; karantěn andjeun noe
njarěngan ka koering; tětěkěn andjeun
sarěng limboehan andjeun, nja eta noe
ngalipoeran ka koering. *a* Djab. 25:11; 31:4.
*b* Aj. 10:21.
5 Andjeun natakeun medja di hareu-
peun koering, kasaksian koe moesoeh
koering; sirah koering koe andjeun di-
sina lokot koe minjak; loemoer koering
6 leber. 'Saestoena kabagdjaän sarěng
kaäsihan noe bade noetoerkeun ka koe-
ring saoemoer-hiroep koering; sarěng
koering pimatoeheun di gědong Pange-
ran sapapandjangna.

## DJABOER 24.

Ijeu djaboer damělan Dawoed.
[a] Boemi katoet eusina nja kagoe-
ngan Pangeran, djagat katoet noe ngěng-
2 gonan inja. 'Karana andjeunna noe nga-
děgkeun eta [b] dina laoet-laoet, sarta
dipageuhkeun dina waloengan-waloe-
ngan. *a* 2 Moesa 9:29; Djab. 50:12. *b* Djab. 136:6.
3 [a] Saha noe kongang oenggah ka
goenoeng Pangeran? djeung saha noe
kongang nangtoeng di ěnggonna noe
soetji? *a* Djab. 15:1.
4 Noe běrěsih nja leungeun sarta setra
nja hate; noe teu noedjoekeun pikir ka
noe teu hasil, djeung teu soempah bo-
5 hong. 'Eta noe pinampaeun běrkah
ti Pangeran, djeung kaběněran ti Al-
6 lahing kasalamětanana. 'Nja eta teh
bangsa noe nanjakeun andjeunna, [a] noe
nejangan pameunteu andjeun, jaktosna
Jakoeb. Selah. *a* Djab. 27:8.

7 Eh lawang! geura pada djoengdjoeng-
keun hoeloe maraneh; eh panto lang-
gĕng! geura pada djoengdjoengkeun so-
rangan, soepaja Radja kamoeljaän teh
lĕbĕt!
8 Na saha Radja kamoeljaän teh? - Pa-
ngeran, noe langkoeng bĕdas, noe lang-
koeng kawasa; Pangeran, noe langkoeng
kawasa dina pĕrang.
9 Eh lawang! geura pada djoengdjoeng-
keun hoeloe maraneh; eh panto lang-
gĕng! geura pada djoengdjoengkeun so-
rangan, soepaja Radja kamoeljaän teh
lĕbĕt!
10 Na saha teja Radja kamoeljaän teh? -
Pangeran sawadya-balad, nja eta Radja
kamoeljaän teh. Selah.

## DJABOER 25.

Damĕlan Dawoed.
[a] Koering ngadjoengdjoengkeun pi-
kir ka andjeun, Pangeran! *a* Djab. 86 : 4.
2 Noen, Allah koering! ka andjeun koe-
ring teh nganděl; moegi koering oelah
meunang era; moesoeh koering oelah
dongkap ka soeka-soeka tina sabab
koering.
3 Lĕrĕsna [a] sakoer noe ngarĕp-ngarĕp
ka andjeun moal meunang era; ari noe
meunang era tamah, sakoer noe pala-
tjidra teu karana sabab. *a* Jĕs. 49 : 23.
4 Moegi koering [a] dipaparin njaho kana
djalan andjeun, Pangeran! koering woe-
roek anoe kĕrsa andjeun dilakonan.
*a* Djab. 27 : 11.
5 Moegi koering didjalankeun dina ka-
jaktosan andjeun, sarĕng moegi koering
diwoeroek; karantĕn andjeun teh Alla-
hing kasalamĕtan koering; nja ka an-
djeun koering ngarĕp-ngarĕp sapopoëna.
6 Moegi emoet kana kawĕlasan andjeun,
Pangeran! sarĕng kana kaäsihan an-
djeun; karantĕn eta teh ti kalanggĕngan.
7 Moegi oelah emoet kana dosa-dosa [a]
mangsa koering ngora, sarĕng kana ka-
masijatan koering; nja emoet teh ka koe-
ring moegi noemoetkeun kaäsihan an-
djeun, tina sabab kamoerahan andjeun,
Pangeran! *a* Aj. 13 : 26.
8 Pangeran nja moerah nja saestoe;
[a] sabab kitoe kĕrsaeun ngawoeroekkeun
djalan ka djalma boga dosa. *a* Djab. 32 : 8.
9 Anoe sareh koe andjeunna didjalan-
keun dina hoekoem; estoe noe sareh
koe andjeunna diwoeroek djalanna.
10 Sadajana djalan Pangeran nja kaäsihan
sarta kajaktian, ka sakoer noe nĕtĕpkeun
pĕrdjangdjianana djeung pĕrtelaänana.
11 [a] Koe karana padjĕnĕngan andjeun,
Pangeran! moegi ngahampoera kana ka-
dorakaän koering; karantĕn eta teh gĕde
pisan. *a* Djab. 23 : 3.
12 Saha djalma sijeun koe Pangeran?
tangtoe koe andjeunna diwoeroek dja-
lan noe koedoe dipilih.
13 Njawana pingĕnggoneun dina kabag-
djaän, djeung toeroenanana [a] bakal ka-
warisan boemi. *a* Djab. 37 : 9.
14 [a] Dalit djeung Pangeran dipasihkeun
ka sakoer noe sijeun koe andjeunna, sarta
pĕrdjangdjianana dinjahokeun ka dinja.
*a* Aj. 29 : 4.
15 Panon koering ngabandĕng bae ka
Pangeran; karana andjeunna tangtoe
ngaloewarkeun soekoe koering [a] tina
rawe. *a* Djab. 31 : 5.
16 Moegi majoen ka koering, sarĕng moe-
gi aja sih-koernija ka koering; karantĕn
koering teh noenggĕlis nja balangsak.
17 Kasoesahan hate koering gĕde pisan;
moegi koering ka-loewarkeun tina ka-
roepĕkan koering!
18 Moegi ningalan kabalangsakan koe-
ring sarĕng kaewĕdan koering; sarĕng
moegi ngahampoera kana sadajana dosa
koering!
19 Moegi ningalan moesoeh koering; ka-
rantĕn reja pisan, sarĕng mikageuleuhna
ka koering kageuleuhan teungteuingeun.
20 Moegi ngaraksa ka njawa koering,
sarĕng koering leupaskeun; moegi koe-
ring oelah meunang era; karantĕn koe-
ring njalindoeng ka andjeun.
21 [a] Katĕmĕnan sarĕng kaestoean moegi
sina ngadjaraga ka koering; karantĕn koe-
ring ngarĕp-ngarĕp ka andjeun. *a* Aj. 1 : 1.
22 Noen Allah! moegi ngaleupaskeun Is-
rail ti saniskantĕn kasoesahanana.

## DJABOER 26.

Damĕlan Dawoed.
Noen Pangeran! [a] moegi maparin
kaädilan ka koering; karantĕn koering
loemampah teh kalawan katĕmĕnan koe-
ring; sarĕng koering nganděl teh ka
2 Pangeran hanteu loewak-lejok. 'Mangga,
Pangeran! [b] moegi ngararaoskeun sarĕng
ngadjadjal ka koering; mangga, njoba
kana kaboeboewahan sarĕng kana hate
3 koering! 'Karantĕn kaäsihan andjeun aja

di hareupeun mata koering, [c] sarĕng koe-
ring loemampah teh dina kajaktosan
andjeun. a Djab. 7:9. b Djab. 7:10. c 3 Joh. 3.
4 Koering [a] hanteu dijoek reudjeung
djalma noe teu poegoeh, sarĕng hanteu
miloe reudjeung djalma noe poera-poera.
5 'Koering teh geuleuh ka pakoempoelan
bangsat, sarĕng hanteu dijoek reudjeung
noe daroraka. a Djab. 1:1.
6 Koering [a] ngoembah leungeun, tanda
bĕrĕsih; sarĕng hajang ngoeriling altar
7 andjeun, Pangeran! 'Baris hatoer noe-
hoen make sowara tarik, sarĕng baris
njarijoskeun sadajana moedjidjat an-
8 djeun. 'Noen Pangeran! [b] koering teh
soeka pisan ka panglinggihan gĕdong
andjeun, ka ĕnggon balandonganing ka-
moeljaän andjeun. a 5 Moesa 21:6. b Djab. 27:4.
9 Moegi oelah njandak njawa koering
disarĕngkeun sarĕng djalma dosa; moegi
oelah njandak pati koering disarĕngkeun
10 sarĕng djalma hoetang gĕtih; 'noe leu-
ngeunna ngareupeul karoetjahan, sarĕng
leungeunna katoehoe pinoeh koe paroe-
11 roeba. 'Ari koering teja loemampah ka-
lawan katĕmĕnan koering; moegi nga-
leupaskeun koering, sarĕng moegi aja
sih-koernija ka koering!
12 Soekoe koering nangtoeng di ĕnggon
rata; koering sĕdja njoekoerkeun ka Pa-
ngeran [a] di djĕro pakoempoelan.
a Djab. 22:23.

## DJABOER 27.

Damĕlan Dawoed.
Pangeran [a] nja tjahja koering, nja
kasalamĕtan koering; rek sijeun koe saha
koering? Pangeran nja kakoewatan hi-
roep koering; rek gimir koe saha koe-
2 ring? 'Basa bangsat-bangsat njalampeur-
keun ka koering, dek ngahakan daging
koering, nja eta sakoer noe njoesoekĕr
djeung ngamoesoeh ka koering, seg pada
3 titadjong, bloek tidjarongklok. 'Masih
koering kakĕpoeng koe wadya-balad, [b]
hate koering moal sijeun; masih aja pĕ-
rang njorang ka koering, parandene koe-
ring sĕnang ati. a Mik. 7:8. b Djab. 3:7.
4 Hidji pĕrkara noe koe koering disoe-
hoenkeun ka Pangeran, eta pisan noe
koe koering dipikarĕp, nja hajang ma-
toeh di gĕdong Pangeran saoemoer-hi-
roep, baris mĕlĕng kana kasaean Pange-
ran, djeung baris ngadongdon di djĕro
5 kabahna. 'Karana koering koe andjeunna
disimpĕn di djĕro pondokna keur mangsa
aja katjilakaän, [a] diboenikeun di noe
boeni sadjĕro himahna, dioenggahkeun
6 kana loehoer batoe karang. 'Ajeuna ge
sirah koering [b] tangtoe diloehoerkeun ti
moesoeh-moesoeh koering anoe sakoeri-
ling; sarta koering sĕdja ngahatoerkeun
koerban kasoekaän dina himah andjeun-
na; koering sĕdja njanji, nja sĕdja moedji
ka Pangeran. a Djab. 31:21. b Djab. 18:49.
7 Noen Pangeran! moegi ngadangoe-
keun sowara koering, ari koering sasam-
bat; moegi aja sih-koernija ka koering,
8 nja koering teh moegi dikaboel! '[Tim-
balan andjeun:] Koedoe pada nejangan
pameunteu kami. Hatoer hate koering
ka andjeun: Noen, mangga, sĕdja pisan
nejangan pameunteu andjeun, Pangeran!
9 'Moegi oelah meungpeunan pameunteu
andjeun ka koering; abdi gamparan moe-
gi oelah disoentroengkeun sadjĕro bĕn-
doe; nja andjeun noe djadi panoeloeng
koering; moegi koering oelah diantĕp,
sarĕng oelah ditilar, noen Allahing kasa-
10 lamĕtan koering! 'Karantĕn koering di-
tinggalkeun koe indoeng-bapa, nanging
Pangeran kĕrsa ngangkĕn ka koering.
11 Noen Pangeran! [a] moegi ka koering
ngawoeroekkeun djalan andjeun; nja
koering teh moegi ditoejoen dina djalan
noe lĕmpĕng, tina sabab noe ngararah
12 ka koering. 'Moegi koering oelah dise-
lehkeun ka pikarĕpeun satroe koering;
karantĕn aja saksi palsoe ngamoesoeh
ka koering, kitoe deui noe nijoepkeun
panganijaja. a Djab. 86:11.
13 Lamoen koering teu pĕrtjaja jen ba-
kal nendjo kabagdjaän ti Pangeran dina
[a] tanah djalma hariroep mah, [koering
14 teh bingoeng]. 'Koedoe ngarĕp-ngarĕp
ka Pangeran; [b] sing tĕgĕr, djeung sing
gĕde hate; poma koedoe ngarĕp-ngarĕp
ka Pangeran! a Aj. 28:13. b Djab. 31:25.

## DJABOER 28.

Damĕlan Dawoed.
Noen Pangeran! koering sasambat ka
andjeun; noen Batoe karang koering!
moegi oelah notorekkeun ka koering;
oelah koengsi, rehing andjeun ngantĕp
ka koering, seg koering teh sami [a] sa-
rĕng noe taroeroen kana gorowong.
2 'Moegi ngamakboel ka sowara panoe-
noehoen koering, tijap-tijap koering

ngadjĕrit ka andjeun, tijap-tijap koering
ngadjoengdjoengkeun leungeun ka lĕbĕt
3 andjeun noe soetji. 'Moegi koering oelah
ditarik sarĕng noe daroraka, atanapi
sarĕng noe njarijeun kagorengan, [b] noe
ngaromong hade ka batoer, doepi hate-
4 na ngarah njilakakeun. 'Moegi maparin
ka noe kitoe noemoetkeun lalampahanana,
sarĕng noemoetkeun kaäwonan
kalakoeanana; nja moegi maparin ka
noe kitoe noemoetkeun pagawean leungeunna;
moegi moelangkeun balĕsana-
5 na ka darinja! 'Sabab teu ngahartikeun
kana dadamĕlan Pangeran, sarta kana
padamĕlan pananganana, noe matak eta
teh tangtoe koe andjeunna diroentoehkeun,
moal diaradĕgkeun. *a* Djab. 88 : 5.
*b* Djab. 55 : 22.

6 Sagala poedji ka Pangeran, sabab
geus ngamakboel ka sowara panoenoe-
7 hoen koering. 'Pangeran [a] nja kabĕdasan
koering, nja kĕpĕng koering; hate
koering ngandĕl ka andjeunna, sarta
koering geus ditoeloeng; mana hate koering
soeka-soeka, sarta koering sĕdja
nganoehoenkeun ka andjeunna koe nja-
8 njian koering. 'Pangeran teh kabĕdasan
oematna, [b] sarta nja andjeunna bentenging
kasalamĕtan lisahan andjeunna.
9 'Moegi njalamĕtkeun oemat andjeun,
sarĕng bĕrkahan kagoengan andjeun;
moegi pada diangon sarĕng dipangkoe
salalanggĕngna! *a* Djab. 18 : 2, 3. *b* Djab. 18 : 51.

## DJABOER 29.

Tjeu djaboer damĕlan Dawoed.
Halatoerkeun ka Pangeran, [a] eh para
poetra Allah! [b] halatoerkeun ka Pange-
2 ran kahormatan djeung kabĕdasan! 'Halatoerkeun
ka Pangeran kahormatan padjĕnĕnganana;
koedoe saroedjoed ka Pangeran
[c] make pamidangan soetji.
*a* Aj. 2 : 1. *b* Djab. 96 : 7, 8. *c* Djab. 110 : 3.

3 Gĕntra Pangeran ngagoeroeh loehoereun
tjai; Allah noe langkoeng moelja
ngaloewarkeun goeloedoeg; Pangeran
4 linggih loehoereun tjai gĕde. 'Gĕntra Pangeran
koe pohara, gĕntra Pangeran
koe agĕm.

5 Gĕntra Pangeran motongkeun kai
poetri; nja Pangeran motongkeun kai
6 poetri Libanon. 'Koe andjeunna [a] disina
adjroeg-adjroegan tjara anak sapi; kitoe
keneh Libanon djeung [b] Sirjon, sapĕrti
7 anak banteng. 'Gĕntra Pangeran nekerkeun
seuneu patingboerinjaj.
*a* Djab. 114 : 4. *b* 5 Moesa 3 : 9.

8 Gĕntra Pangeran ngagĕtĕrkeun tĕgal
lĕga; Pangeran ngagĕtĕrkeun tĕgal lĕga
9 Kades. 'Gĕntra Pangeran matak oentjal
ngadjoeroe, sarta ngaboeroendoelkeun
leuweung-leuweung; ari di djĕro kabahna
sadajana hatoer hormat.

10 Pangeran linggih, ngajakeun tjaäh
gĕde teja; estoe Pangeran linggih, [a] djoe-
11 mĕnĕng radja salalanggĕngna. 'Pangeran
tangtoe masihan kabĕdasan ka oematna;
Pangeran tangtoe ngabĕrkahan
ka oematna, maparin kasĕnangan.
*a* Djab. 10 : 16.

## DJABOER 30.

Tjeu djaboer damĕlan Dawoed; njanjian
njalamĕtkeun gĕdong.

2 Koering sĕdja ngaloehoerkeun ka andjeun,
Pangeran! sabab koering koe andjeun
didjait, sarĕng andjeun teu ngaboengahkeun
moesoeh koering tina sa-
3 bab koering. 'Noen Pangeran, Allah
koering! nja ka andjeun koering ngadjĕrit,
sarĕng koering koe andjeun
4 ditjageurkeun. 'Noen Pangeran! njawa
koering koe andjeun dihandjatkeun deui
ti ĕnggon noe maot; koering koe andjeun
dihiroepan tina [a] rek toeroen
kana gorowong. *a* Djab. 28 : 1.

5 Geura maroedji ka Pangeran, eh sakoer
kaäsihna! koedoe halatoer noehoen
6 ka padjĕnĕnganana noe soetji. 'Karana
bĕndoena sakeudeung, soekana saoemoer;
reup peuting ngarĕrĕb tjeurik, braj beurang
aja sĕsĕnggakan.

7 Tadina pikir koering sadjĕro koering
gĕnah: Aing moal tidjalikeuh salalang-
8 gĕngna. 'Noen Pangeran! andjeun tina
kasoekaän andjeun ngadĕgkeun goenoeng
koering sarĕng reugreug; dĕmi
basa andjeun meungpeunan pameunteu
andjeun, koering teh soemĕblak.

9 Ka andjeun, Pangeran! koering sasambat;
nja koering noenoehoen ka Pa-
10 ngeran: 'Nahaon oentoengna ti gĕtih
koering, ti koering [a] toeroen kana roewangan?
[b] Karah lĕmah pimoedjieun ka
andjeun? na bakal ngoewarkeun kajakto-
11 san andjeun? 'Noen Pangeran! moegi
ngamakboel, sarĕng moegi aja sih-koernija
ka koering; noen Pangeran! moegi
kĕrsa mitoeloeng ka koering.
*a* Aj. 33 : 24. *b* Djab. 6 : 6; 88 : 12.

12 Aloek-aloekan koering koe andjeun
geus digĕntos koe engklak-engklakan;
karoeng koering koe andjeun diboeka,
bari koering disaboekan koe kaboenga-
13 han; 'soepaja [a] pangatjian koering moe-
dji ka andjeun, sarĕng teu eureun-
eureun. Noen Pangeran, Allah koering!
salalanggĕngna koering sĕdja nganoe-
hoenkeun ka andjeun. *a* Djab. 16 : 9.

## DJABOER 31.

Pikeun kokolot njanji. Ijeu djaboer da-
mĕlan Dawoed.
2 [a] Ka andjeun, Pangeran! koering nja-
lindoeng; moegi koering oelah meunang
era salalanggĕngna; moegi koering leu-
3 paskeun koe kaädilan andjeun! 'Moegi
njondongkeun tjĕpil andjeun ka koering;
moegi koering enggal dika-loewarkeun;
[b] moegi andjeun minangka batoe ka-
rang wĕwĕg pikeun koering, minangka
imah reugreug baris njalamĕtkeun ka
4 koering. 'Karantĕn batoe tjadas koering
sarĕng benteng koering nja andjeun;
mana moegi noejoen sarĕng ngadjeu-
djeuhkeun koering koe karna padjĕ-
5 nĕngan andjeun. 'Moegi koering bidjil-
keun [c] tina rawe, beunang djalma njoem-
poetkeun baris koering; karantĕn nja
andjeun benteng koering. *a* Djab. 71 : 1, 2.
*b* Djab. 18 : 3. *c* Djab. 25 : 15.
6 [a] Koering nitipkeun soekma koering
ka panangan andjeun; nja andjeun noe
ngaleupaskeun koering, noen Pangeran,
7 Allahing kajaktosan! 'Koering migeu-
leuh ka sakoer noe ngestoekeun brahala
teu hasil; ari koering mah ngandĕl ka
8 Pangeran. 'Koering sĕdja gĕrah sarĕng
boengah sabab kaäsihan andjeun; rehing
andjeun geus ningalan kana kabalang-
sakan koering; andjeun geus ngoeni-
ngakeun ka njawa koering keur kasoe-
9 kĕran; 'sarĕng koering [b] koe andjeun
hanteu disĕrahkeun ka leungeun moe-
soeh, salĕrĕsna soekoe koering disina
nangtoeng [c] di noe lĕga. *a* Loek. 23 : 46.
*b* Djab. 27 : 12. *c* Djab. 18 : 20.
10 Moegi aja sih-koernija ka koering, Pa-
ngeran! karantĕn koering keur soekĕr;
mata koering, njawa koering sarĕng ba-
11 dan roeksak balas njĕri angĕn. 'Karantĕn
hiroep koering bejak di djĕro kaewĕdan,
nja taoen koering bejak di djĕro roehah-
rahoeh; tanaga koering lĕsoe tina ka-
dorakaän koering, sarĕng toelang koe-
12 ring raroeksak. 'Tina sadajana moesoeh
koering noe matak koering djadi ka-
wirangan; geus poegoeh ka tatangga,
ka kawawoehan oge matak sijeun; sa-
koer noe nendjo ka koering di loewar
13 ngarĕdjat ti koering. 'Pada hilap ka
koering, leungit tina ingĕtan, saibarat
noe maot; koering geus djadi sapĕrtos
14 parabot boeroek. 'Sajaktosna koering
ngoeping omong goreng djalma loba,
panjingsijeunan ti sakoeriling; bari rĕ-
rĕmpoegan djeung batoer-batoer hal pĕr-
kawis koering, pangarahna njokot pati
koering.
15 Doepi [a] koering teja ngandĕl ka an-
djeun, Pangeran! Pihatoer koering: An-
16 djeun teh Allah koering. 'Sadajana
mangsa koering aja di panangan an-
djeun; moegi koering ka-loewarkeun ti
leungeun moesoeh koering sarĕng ti noe
17 ngaroedag ka koering! 'Moegi [b] njaäng-
keun pameunteu andjeun ka abdi gam-
paran; koering salamĕtkeun koe kaäsi-
18 han andjeun! 'Noen Pangeran! moegi
koering oelah meunang era; karantĕn
koering sasambat ka andjeun. Anoe kĕ-
dah meunang era tamah, sakoer noe
daroraka; moegi sina rarepeh, toeroen
19 ka ĕnggon noe maot. 'Moegi dibisoekeun
sakoer biwir bohong, noe njaloentang
nja ngaromongkeun djalma bĕnĕr, make
kamagoengan sarĕng tjoewa. *a* Djab. 140 : 7.
*b* Djab. 80 : 4.
20 [a] Koe agoeng kasaean andjeun, noe
koe andjeun disimpĕn pikeun sakoer noe
sijeun koe andjeun, anoe koe andjeun
didamĕl pikeun sakoer noe njalindoeng
ka andjeun, kasaksian koe sadajana anak
21 Adam! 'Koe andjeun [b] pada diboenikeun
di noe boeni pajoeneun andjeun, diraksa
tina sakaitna djalma; koe andjeun pada
disimpĕn dina pondok, diraksa tina tje-
22 rewedna letah. 'Sagala poedji ka Pa-
ngeran; karantĕn kaäsihanana ka koering
didjadikeun matak helok, di djĕro na-
23 gara noe wĕwĕg. 'Tadina [c] koering ka-
pongpongan ngomong: Koering geus di-
pĕgatkeun ti pajoeneun sotja andjeun;
padahal koe andjeun dimakboel sowara
panoenoehoen koering basa koering nga-
djĕrit ka andjeun. *a* Djab. 36 : 8. *b* Djab. 27 : 5.
*c* Djab. 116 : 11.
24 Masing njaraäh ka Pangeran, eh sa-

daja kaäsihna! Pangeran ngaraksa ka
sakoer noe pěrtjaja, sarta ngabalěs liwat
leuwih ka sakoer noe lampahna kama-
25 goengan. 'Sing [a] pada těgěr djeung sing
galěde hate, eh sakabeh noe ngarěp-
ngarěp ka Pangeran! *a* Djab. 27 : 14.

## DJABOER 32.

Tjeu pangwoeroek Dawoed.
[a] Bagdja těměn djalma, noe diham-
poera kamasijatanana, noe dilipoetan
2 dosana! 'Bagdja těměn manoesa, noe
[b] teu diëtangkeun kadorakaänana koe
Pangeran, sarta noe dina soekmana eu-
weuh palsoena. *a* Roem 4 : 7. *b* 2 Sam. 19 : 19.
3 Mangsa koering repeh, toelang koe-
ring ngaboeroekan, balas gěgěroengan
4 koering sapopoë. 'Karantěn sijang-wěngi
panangan andjeun abot ka koering; toe-
wak badan koering [a] kaganti koe toe-
5 hoer katiga. Selah. 'Dosa koering koe
koering dioendjoekkeun ka andjeun, sa-
rěng kadorakaän koering koe koering
hanteu dilipoetan. Omong koering: Sědja
ngakoekeun kamasijatan koering ka Pa-
ngeran. [b] Ladjěng koe andjeun diham-
poera kadorakaän dosa koering. Selah.
*a* Djab. 102 : 5, 12. *b* Sil. 28 : 13.
6 Koe pěrkawis kitoe, oenggal-oenggal
kaäsih kědah něněda ka andjeun meung-
peung andjeun pikapěndakeun; sajak-
tosna, keur tjaäh tjai gěde, ka eta mah
7 moal dongkap. 'Andjeun noe djadi pa-
njoempoetan koering; andjeun kěrsa nga-
raksa ka koering, noelak kasoekěran;
koering koe andjeun dirijoeng koe sěng-
gaking karahajoean. Selah.
8 Kami [a] rek mapatahan ka maneh, sarta
ka maneh ngawoeroekkeun djalan noe
koe maneh koedoe dilakonan; kami rek
mere pitoedoeh, panon kami piměntjro-
9 ngeun ka maneh. 'Papatjoewan maneh
oelah dek sapěrti koeda, tjara bigal,
noe teu boga pangarti, [b] anoe ditjandět
soengoetna koe tambang djeung kadali,
10 rehna teu njampeurkeun ka maneh. 'Noe
doraka loba kasangsaraänana; děmi saha-
saha noe nganděl ka Pangeran mah,
pikarijoengeun koe kaäsihan. *a* Djab. 25 : 12.
*b* Sil. 26 : 3; Jak. 3 : 3.
11 Sing pada boengah di djěro Pangeran,
sarta sing garěrah, eh djalma balěněr!
djeung koedoe pada sarěnggak, eh sa-
kabeh noe saestoe nja hate!

## DJABOER 33.

Eh djalma balěněr! geura sarěnggak
di djěro Pangeran. [a] Lampah moedji
2 nja oetama di noe saestoe. 'Geura ha-
latoer noehoen ka Pangeran make ka-
tjapi; geura maroedji ka andjeunna [b]
make tjělěmpoeng kawat sapoeloeh.
3 'Geura njaranjikeun ka andjeunna [c] hidji
poepoedjian anjar; sing ngeunah nja na-
rabeuh make soesoerakan! *a* Djab. 147 : 1.
*b* Djab. 92 : 4. *c* Djab. 96 : 1.
4 Karana pangandika Pangeran saestoe,
djeung sadajana dadamělanana satoehoe.
5 'Andjeunna misoeka kana kaběněran
djeung kana kaädilan; [a] boemi teh pi-
noeh koe kaäsihan Pangeran.
*a* Djab. 119 : 64.
6 [a] Koe pangandika Pangeran didamělna
langit-langit, sarta koe Rohing bahamna
7 didaměl sabalad-baladna. 'Tjai laoet koe
andjeunna dikoempoelkeun sapěrti toem-
poekan; sagara koe andjeunna digoe-
dangan. *a* 1 Moesa 1.
8 Saboemi kabeh koedoe sarijeun koe
Pangeran; sadaja priboemi djagat koe-
9 doe aladjrih koe andjeunna. 'Karana
andjeunna nimbalan, [a] seug djadi; an-
djeunna miwarang, seug aja. *a* Djab. 148 : 5.
10 Pangeran [a] ngaboeroengkeun tarekah
oerang kapir, ngagagalkeun pakarěpan
11 bangsa-bangsa. 'Papasten Pangeran [b] tě-
těp salalanggěngna, pangěrsakeun ma-
nahna toeroen-toemoeroen. *a* Aj. 5 : 12.
*b* Sil. 19 : 21; Jěs. 14 : 27.
12 [a] Bagdja těměn bangsa noe Allahna
Pangeran; nja oemat beunang andjeun-
13 na milih, djadi kagoenganana. 'Pangeran
ngawaspaoskeun ti sawarga, ningalan
sakabeh anak Adam. *a* Djab. 144 : 15.
14 Ti ěnggonna linggih andjeunna teh
neuteup ka sakabeh djalma eusi boemi.
15 'Nja andjeunna noe ngadjadikeun ha-
tena sarereja, sarta něgěskeun sakabeh
pagaweanana.
16 Taja radja disalamětkeun sabab loba
balad; prawira teu dirahajoekeun pedah
17 rosa tanaga. 'Koeda gaplah kana oeng-
goel, djeung teu ngaleupaskeun koe gěde
pěrkosana.
18 Saěnjana, [a] sotja Pangeran ningali-
keun ka noe sarijeun koe andjeunna,
ka sakoer noe ngarěp-ngarěp kana ka-
19 asihanana; 'kěrsa ngaleupaskeun nja-

wana tina maot, [b] djeung dihariroepan
keur mangsa patjĕklik. a Djab. 34 : 16.
b Djab. 37 : 19.
20 Njawa koering sadaja ngantos-ngan-
tos ka Pangeran; nja andjeunna noe
djadi panoeloeng djeung kĕpĕng koering
21 sadaja. 'Karana hate koering sadaja pi-
boengaheun di djĕro andjeunna, sabab
koering pada ngandĕl ka padjĕnĕngana-
22 na noe langkoeng soetji. 'Moegi kaäsi-
han andjeun, Pangeran! ngoengkoelan
ka koering sadaja, sakoemaha koering
nja ngalarĕp-ngarĕp ka andjeun.

## DJABOER 34.

Damĕlan Dawoed, [a] sanggeus Dawoed
ngowahan boedina di hareupeun Abi-
melek, sarta koe Abimelek didjongklok-
keun, toeloej angkat. a 1 Sam. 21 : 12.
2 Kaoela sĕdja njoekoerkeun ka Pange-
ran salalawasna; pamoedji ka andjeunna
piajaeun dina biwir kaoela teu pĕtot-
pĕtot.
3 Njawa kaoela rek moedji maneh tina
hal Pangeran, soepaja noe sareh pada
ngadenge sarta baroengaheun.
4 Tjing, barantoe ka kaoela ngagoeng-
keun Pangeran; hajoe, oerang loehoer-
keun padjĕnĕnganana djeung kaoela.
5 Kaoela tadi nejangan Pangeran, sarta
kaoela dikaboel, bari dika-loewarkeun
ti sakabeh kasijeun kaoela.
6 Eta teh malĕntjrong ka andjeunna,
seg pada gĕbjar; sarta beungeutna moal
datang ka era.
7 [a] Ijeu noe balangsak sasambat, sarta
koe Pangeran dimakboel, bari disala-
mĕtkeun ti sakabeh kasoesahanana.
a Djab. 91 : 15.
8 Malaikat Pangeran masanggrahan sa-
koeriling noe sarijeun koe andjeunna,
sarta koe eta pada didjait.
9 Sing pada ngarasa djeung sing ara-
was, jeu Pangeran teh moerah; [a] bag-
dja tĕmĕn djalma noe njalindoeng ka
andjeunna! a Djab. 2 : 12.
10 Sing sarijeun koe Pangeran, eh para-
soetjina! karana noe sarijeun koe an-
djeunna euweuh kakoerang.
11 [a] Singa ngora sok ngalangkroek djeung
langlajeuseun; dĕmi noe narejangan Pa-
ngeran mah hanteu kakoerangan naon-
naon noe hade. a Aj. 4 : 11.
12 Tjing, baroedak! darengekeun kaoela;
koe kaoela dek dipagahan sijeun koe
Pangeran.
13 [a] Saha djalma hajang hiroep, soeka
pandjang oemoer, mambrih nendjo ka-
bagdjaän? a 1 Petr. 3 : 10.
14 Koedoe ngaraksa letah maneh tina
ngomong goreng; kitoe deui biwir ma-
neh tina ngomong tjidra.
15 Koedoe njingkir tina kagorengan, sar-
ta milampah kahadean; [a] koedoe njijar
karoentoetan, sarta ngobrek-ngobrek.
a Ibr. 12 : 14.
16 [a] Sotja Pangeran ningalikeun ka noe
balĕnĕr, sarta tjĕpilna ngadangoekeun
ngadjĕritna. a Djab. 33 : 18.
17 Pameunteu Pangeran bĕndoe ka sa-
koer noe migawe goreng, moenggah
ingĕtan ka dinja dibasmi, dileungitkeun
ti boemi.
18 Dĕmi itoe mah sasambat, sarta koe
Pangeran dimakboel, bari dika-loewar-
keun ti sakabeh kasoesahanana.
19 [a] Pangeran teh deukeut ka noe peu-
peus hatena, sarta njalamĕtkeun ka noe
rĕmoek soekmana. a Djab. 51 : 19.
20 Noe bĕnĕr sok loba katjilakaän, ta-
tapi koe Pangeran dika-loewarkeun ti
eta sakabehna.
21 [a] Andjeunna ngaraksa sakabeh toe-
langna; toelangna sahidji ge moal di-
potongkeun. a Joh. 19 : 36.
22 Kagorengan matak maehkeun ka noe
doraka; sarta noe migeuleuh ka noe
bĕnĕr, tangtoe njandang lara.
23 Pangeran ngaleupaskeun njawa abdi-
abdina, sarta sakoer noe njalindoeng ka
andjeunna moal njandang lara.

## DJABOER 35.

Damĕlan Dawoed.
Noen Pangeran! [a] moegi madoean
ka noe madoean ka koering; moegi
mĕrangan ka noe mĕrangan ka koering.
2 'Mangga, njandak tameng sarĕng kĕ-
pĕng; moegi geura ngadĕg, mitoeloeng
3 ka koering! 'Mangga geura njaboet toem-
bak, bari mĕgat djalan, ngahalangan
noe ngaroedag ka koering; moegi nim-
balan ka njawa koering: Ijeu kami ka-
salamĕtan maneh. a 1 Sam. 24 : 16.
4 [a] Sakoer noe ngarah pati koering moegi
sina mareunang era sarĕng lara; sakoer
noe mikiran pitjilakaeun koering sina

aloendoer ka toekang sarĕng meunang
5 wirang. 'Moegi sina djaradi [b] sapĕrtos
hoeoet katĕbak angin; nja moegi di-
djongklokkeun koe Malaikat Pangeran.
6 'Djalanna sina poëk nja leueur, sarĕng
sina diaroedag koe Malaikat Pangeran.
*a* Djab. 40:15. *b* Djab. 1:4; 83:14.
7 Karana eta teh baris koering njoem-
poetkeun rawena piloewang taja sabab;
pada miloewang ka njawa koering taja
8 sabab. 'Moegi sina kadatangan karoek-
sakan teu kanjahoan; [a] sarĕng sina beu-
nang koe rawena sorangan, noe koe
manehna disoempoetkeun; laboehna ka
dinja sina roeksak. *a* Djab. 9:16.
9 Ana kitoe mah njawa koering pigĕ-
raheun di djĕro Pangeran, nja piatoheun
10 tina sabab pitoeloengna. 'Sadajana toe-
lang koering bade aroendjoekan: Noen
Pangeran! [a] saha noe nandingan ka an-
djeun? Noe balangsak koe andjeun di-
leupaskeun ti noe bĕdas ti batan ma-
nehna; nja ngaleupaskeun noe balangsak
sarĕng waloerat ti noe ngarampasan inja.
*a* Djab. 89:7.
11 Koering dimoesoeh koe saksi noe
nganijaja; noe hanteu kanjahoan koe
koering koe eta ditanjakeun ka koe-
12 ring. 'Hade koe eta dibalĕs goreng ka
koering; njawa koering tinggal njora-
13 ngan. 'Ari moenggoeh koering mah,
basa eta gĕring, pake koering karoeng;
koering mijasat diri koe poewasa, sa-
rĕng panĕda koering malik ka dada
koering.
14 Ari lampah koering kawas eta teh
sobat, kawas pĕrnah doeloer ka koe-
ring; nja koering teh mĕsoem toemoeng-
koel, kawas noe prihatin katinggal in-
15 doeng. 'Doepi mangsa koering tidikĕs,
eta teh baroengaheun sarĕng loewad-
lijoed; djalma hina ngalijoed ka koering,
noe koe koering teu kanjahoan; pada
ngarĕrĕdjet ka koering teu eureun-
16 eureun; 'ibarat djalma moenapek nja
toekang mojok keur tjoetjoerak, nja
kitoe eta teh kĕrat-kĕrot hoentoena
ka koering.
17 Noen Goesti! sabaraha pilamieunana
deui koe andjeun ditanggap bae? Moegi
ngoendoerkeun njawa koering ti karoek-
sakan eta djalma, nja lĕlĕmboetan koe-
18 ring oendoerkeun ti singa! 'Koering [a]
sĕdja nganoehoenkeun ka andjeun dina
pakoempoelan gĕde, nja sĕdja moedji
ka andjeun di tĕngah oemat loba.
*a* Djab. 22:26; 40:10.
19 Moesoeh koering djalan palsoe moegi
oelah sina baroengah koe hal koering;
[a] noe migeuleuh ka koering taja sabab
20 oelah sina koetjap-kitjeup. 'Karana nga-
romongna lain mawa salamĕt; sajak-
tosna malikiran tipoe-daja, ngagorengan
21 ka djalma antĕng eusi tanah. 'Sarĕng
pada njalangapkeun soengoetna tina
hal koering, aromongna: [b] Poewas, poe-
was, koe panon oerang kadeuleu!
*a* Djab. 69:5. *b* Djab. 70:4.
22 Noen Pangeran! koe andjeun kati-
ngali; moegi oelah ngantĕp; noen Goesti!
23 moegi oelah djaoeh ti koering. 'Mangga
geura tanghi sarĕng ngadĕg, bade ma-
parin kaädilan ka koering; noen Allah
koering sarĕng Goesti koering! moegi
24 ngoeroeskeun padoe koering. 'Moegi
ngabĕnĕran ka koering noemoetkeun
kaädilan andjeun, noen Pangeran, Al-
lah koering! sangkan eta oelah baroe-
ngaheun koe hal koering.
25 Oelah sina ngaromong sadjĕro hatena:
Poewas, boekti kahajang oerang. Oelah
sina ngaromong: Koe oerang eta teh
26 geus dilĕglĕg. 'Moegi sina mareunang era
sarĕng wirang sarejana noe baroengah
koe hal katjilakaän koering; [a] moegi
sina njarandang kaeraän sarĕng kawi-
rangan sakoer noe ngagĕdekeun maneh
ngagorengan ka koering. *a* Djab. 132:18.
27 [a] Moegi sakoer noe soeka kana ka-
bĕnĕran koering sina sarĕnggak sarĕng
baroengah; sarĕng sina njarĕboet teu
pĕtot-pĕtot: Sing diagoengkeun Pange-
ran, noe misoeka kana kasalamĕtan ab-
28 dina! 'Ana kitoe mah letah koering bade
ngoetjapkeun kabĕnĕran andjeun, sarĕng
ngoetjapkeun poedjian andjeun sapopoë.
*a* Djab. 40:17.

## DJABOER 36.

Pikeun kokolot njanji; damĕlan Dawoed,
abdi Pangeran.
2 Woeroek hal kamasijatan djalma doraka
di sadjĕro hate koering kijeu: [a] Di hareu-
peun panonna taja pisan sijeun koe Al-
3 lah. 'Karana eta sok ngolo-ngolo ma-
neh dina angkeuhna sorangan, jen moal
kapĕndak kadorakaänana sarta moal
dipikageuleuh. *a* Roem 3:18.

4 Ari omongan biwirna doraka djeung
palsoe; lampah pintĕr lampah hade koe
5 eta ditinggal. 'Noe koe eta dipikiran
[a] dina pangheësanana nja kadorakaän;
ajana dina djalan noe teu hade; kago-
rengan koe eta teu dipikaidjid. *a* Mik. 2:1.
6 Noen Pangeran! [a] kaäsihan andjeun
dongkap ka langit; kajaktosan andjeun
7 doemoegi ka mega. 'Kaädilan andjeun
sapĕrtos goenoeng-goenoeng Allah; hoe-
koeman andjeun lir sagara djĕro; ma-
noesa sarĕng sasatoan koe andjeun di-
pitoeloeng, Pangeran! *a* Djab. 57:11.
8 Amboe, koe moelja kaäsihan andjeun,
noen Allah! noe mawi anak Adam nja-
lindoeng [a] kana aoeb djangdjang andjeun.
9 'Pada sareubeuheun pisan [b] koe gadjih-
gadjih gĕdong andjeun; sarĕng koe an-
djeun pada diinoeman tina waloengan
10 kasoekaän kagoengan andjeun. 'Karan-
tĕn nja di andjeun ajana soemoer ka-
hiroepan; [c] dina tjaäng andjeun koering
pada nendjo tjaäng. *a* Roet 2:12.
*b* Djab. 65:5. *c* 2 Kor. 4:6.
11 Moegi sing djongdjon kaäsihan an-
djeun ka sakoer noe nganjahokeun ka
andjeun; kitoe deui kaädilan andjeun ka
12 sakoer noe saestoe hatena. 'Moegi koe-
ring oelah kasorang soekoe djalma ka-
magoengan, sarĕng koering oelah disina
oeprak-aproek koe leungeun djalma do-
13 raka. 'Di dinja noe njarijeun kadora-
kaän geus pada laboeh; pada tidjong-
klok, sarta moal barisaeun hoedang deui.

## DJABOER 37.

Damĕlan Dawoed.
Maneh [a] oelah panas ati tina sabab
bangsat-bangsat; oelah sirik ka noe
2 marigawe kagorengan. 'Karana sapĕrti
djoekoet, eta teh gantjang diarit; sarta
tjara daoen hedjo, eta teh tereh araloem.
*a* Sil. 23:17; 24:19.
3 Koedoe ngandĕl ka Pangeran, djeung
milampah kahadean; koedoe ngĕnggo-
nan boemi, bari ngingoe kajaktian.
4 'Djeung masing soeka-boengah koe hal
Pangeran; ana kitoe mah maneh koe
andjeunna tangtoe dipaparin sakahajang
hate maneh.
5 [a] Djalan maneh sanggakeun ka Pa-
ngeran; sarta sing ngandĕl ka andjeunna;
tangtoe andjeunna noe pingoeroeseun;
6 'sarta bakal ngabidjilkeun kabĕnĕran
maneh sapĕrti tjaäng, kitoe deui hak
maneh tjara tĕngah poë. *a* Djab. 55:23.
7 [a] Koedoe asrah ka Pangeran, bari
ngantos-ngantos ka andjeunna; maneh
oelah panas ati tina sabab djalma noe
loeloes djalanna, tina sabab djalma noe
migawe kadjoeligan. *a* Djab. 62:6; Jĕs. 30:15.
8 Koedoe njĕgah napsoe djeung ning-
galkeun ambĕk; maneh oelah panas ati;
ngan noengtoen kana lampah goreng.
9 'Karana bangsat tangtoe dibarasmi;
dĕmi sakoer noe ngarĕp-ngarĕp ka Pa-
ngeran mah, [a] nja eta noe bakal ka-
warisan boemi. *a* Sil. 2:21.
10 Sarta sakeudeung deui [a] djalma do-
raka teh euweuh; ana koe maneh di-
tĕgĕskeun ka ĕnggonna, sihoreng geus
11 teu aja. 'Dĕmi [b] anoe sareh mah bakal
kawarisan boemi, sarta bakal saroeka-
boengah pedah rosa nja kasĕnangan.
*a* Aj. 20:9. *b* Mat. 5:5.
12 Noe doraka ngarah ka noe bĕnĕr,
[a] sarta kĕrat-kĕrot hoentoena ka dinja.
13 'Koe Goesti [b] eta teh digoemoedjĕng-
keun; karana langkoeng waspaos jen
ĕngke datang poëanana. *a* Djab. 35:16;
Lal. 7:54. *b* Djab. 2:4.
14 Noe doraka ngabatĕk pĕdangna djeung
mĕntang gondewana, karĕpna ngaroe-
boehkeun noe balangsak nja waloerat,
[a] pambrihna meuntjit noe saestoe dja-
15 lanna. 'Pĕdangna bakal noeblĕs ka ha-
tena sorangan, djeung gondewana bakal
dipotongkeun. *a* Djab. 44:23.
16 [a] Mĕnding noe saeutik bogana djalma
bĕnĕr djeung kasoegihan djalma doraka
17 reja pisan. 'Karana [b] leungeun djalma
doraka bakal dipotongkeun; tatapi Pa-
ngeran ngadeudeul ka noe balĕnĕr.
*a* Sil. 15:16. *b* Djab. 10:15.
18 Pangeran langkoeng oeninga dina
oemoer djalma noe satĕmĕnna, sarta mi-
19 likna pitĕtĕpeun salalanggĕngna. 'Moal
meunang era dina mangsa aja katjila-
kaän, [a] sarta dina oesoem patjĕklik tang-
toe piseubeuheun. *a* Djab. 33:19.
20 Sabalikna noe doraka bakal laleungit;
ari moesoeh Pangeran pidjadieun sa-
pĕrti pĕrhijasan sampalan; pibejakeun
satjara haseup bejakna.
21 Noe doraka ngindjeum, sarta teu ma-
jar deui; dĕmi noe bĕnĕr mah karoe-
22 njaän sarta berehan. 'Karana djalma
noe dibĕrkahan koe andjeunna [a] bakal

kawarisan boemi; dĕmi djalma noe keu-
na panjapa andjeunna mah tangtoe di-
basmi. *a* Mat. 25 : 34.
23 Lengkah djalma dipageuhkeun koe
moenggoehing Pangeran, sarta djalan
24 noe kitoe dianggo kasoeka. 'Lamoen la-
boeh, moal koengsi tigĕdĕboeg; karana
koe Pangeran dihajeukan leungeunna.
25 Kaoela ti ngongora datang ka geus
kolot tatjan nendjo [a] djalma noe bĕnĕr
ditilarkeun, atawa toeroenanana djadja-
26 loek hakaneun. 'Sapopoë eta teh karoe-
njaän sarta mere ngindjeum, djeung toe-
roenanana matak bĕrkah. *a* Loek. 22 : 35.
27 [a] Koedoe njingkir tina kagorengan
sarta milampah kahadean, tangtoe ma-
28 neh matoeh salalanggĕngna. 'Karana
Pangeran [b] misoeka kana kaädilan, sarta
moal nilarkeun kaäsihna. Pada diraksa
salalanggĕngna; dĕmi toeroenan djalma
29 doraka mah bakal dibasmi. 'Noe balĕnĕr
bakal kawarisan boemi, sarta ngĕnggo-
nan inja salalawasna. *a* Djab. 34 : 15. *b* Djab. 33 : 5.
30 Biwir djalma bĕnĕr ngoetjapkeun ka-
pintĕran, sarta letahna ngomongkeun
31 noe tĕroes djeung hoekoem. 'Toret Al-
lahna [a] aja di djĕro hatena; nintjakna
moal tidjalikeuh. *a* Jĕs. 51 : 7.
32 [a] Noe doraka ngintip ka noe bĕnĕr,
33 noe dipalar maehan ka dinja. 'Pange-
ran moal njĕrahkeun inja ka leungeunna,
sarta moal disalahkeun dina mangsa di-
hoekoeman. *a* Djab. 10 : 8.
34 Koedoe ngarĕp-ngarĕp ka Pangeran,
sarta ngestoekeun djalanna, tangtoe ma-
neh koe andjeunna dika-loehoerkeun,
soepaja ngamilik boemi; dimana noe da-
roraka dibasmi, koe maneh pikaten-
djoëun.
35 Kaoela nendjo hidji djalma doraka
sarta lalim, ngarangkadak sapĕrti kai
36 noe asal boemi, moeloes pisan. 'Toeloej
aja noe ngaliwat, [a] doemadakan eta geus
teu aja; ana koe kaoela ditejangan, wĕ-
leh teu kapanggih. *a* Aj. 5 : 3.
37 Koedoe ngawaskeun noe satĕmĕnna,
djeung nĕgĕskeun noe saestoe; karana
djalma kitoe pitoengtoengeunana sala-
38 mĕt. 'Ari noe migawe masijat mah tang-
toe ditoempoer sarerejana; djalma do-
raka pitoengtoengeunana dibasmi.
39 Dĕmi noe balĕnĕr meunang kasala-
mĕtan ti Pangeran; [a] nja andjeunna noe
minangka bentengna dina waktoe aja
40 kasoekĕran. 'Nja Pangeran noe mitoe-
loeng sarta ngaleupaskeun ka darinja;
pada dileupaskeun ti noe daroraka; geus
tangtoe pada disalamĕtkeun, sabab nja-
lindoeng ka andjeunna. *a* Djab. 46 : 2.

## DJABOER 38.

Ijeu djaboer damĕlan Dawoed, pikeun
ngelingkeun.
2 Noen Pangeran! [a] moegi oelah njiksa
ka koering sadjĕro andjeun bĕndoe; sa-
rĕng moegi oelah mĕpĕrih ka koering
3 sadjĕro andjeun wĕra. 'Karantĕn [b] djam-
paring andjeun amlĕs ka koering, sa-
rĕng panangan andjeun ngaheumpikan
ka koering. *a* Djab. 6 : 2. *b* Aj. 6 : 4.
4 Taja pisan waloejana dina daging koe-
ring tina sabab bĕbĕndoe andjeun; taja
pisan kasĕnangan dina toelang-toelang
5 koering tina sabab dosa koering. 'Ka-
rantĕn kadorakaän koering [a] lapoet tina
sirah koering; sapĕrtos tanggoengan noe
beurat, eta teh beurat teuing ka koering.
*a* Esr. 9 : 6.
6 Bohak koering baoe bijoek sarĕng boe-
roek tina sabab kapaloengan koering.
7 'Koering teh bĕngkoeng, nja toengkoel
langkoeng-langkoeng; sapopoë koering
teh leumpang prihatin.
8 Karantĕn tjangkeng koering pinoeh
koe babareuhan; sarĕng taja pisan wa-
9 loejana dina daging koering. 'Koering
laleuleus, asa rarĕmoek langkoeng-lang-
koeng; koering teh babaoeng tina ha-
harĕgoengan hate koering.
10 Noen Goesti! sadajana kahajang koe-
ring ngagĕlar di pajoeneun andjeun, sa-
rĕng roemahoeh koering hanteu kaäli-
11 ngan ka andjeun. 'Hate koering ratoeg
kĕkĕtĕgna; tanaga koering geus ning-
galkeun ka koering; sarĕng tjahja mata
koering, eta ge geus teu aja di koering.
12 [a] Kanjaäh koering sarĕng sobat koe-
ring narangtoeng anggang ti balahi koe-
ring; baraja koering pada nangtoeng
13 ti kadjaoehan. 'Ari noe ngarah pati koe-
ring pada masang ridjĕt naheunan koe-
ring; sarĕng noe mambrih katjilakaän
koering pada mitjamtjamkeun pibala-
hieun, sapopoë eta ngan ngarang tipoe-
daja bae. *a* Aj. 19 : 14; Djab. 88 : 9.
14 Doepi koering teja sapĕrtos noe torek,
koering teu ngoepingkeun; sarĕng koe-
ring sapĕrtos noe bisoe, anoe teu

15 ngangahkeun biwirna. 'Estoe koering teh
djadi sapĕrtos djalma noe teu ngadenge,
sarĕng dina biwirna taja pidjawabeun.
16 Karantĕn koering ngarĕp-ngarĕp ka
andjeun, Pangeran! tinangtos andjeun
ngaboelkeun, noen Goesti, Allah koe-
17 ring! 'Karantĕn pioendjoek koering:
[a] Eta teh moegi oelah sina baroengah
koe hal koering; manawi soekoe koering
tidjalikeuh, tinangtos eta pada ngagĕ-
dekeun maneh ngagorengan ka koering.
*a* Djab. 35 : 19, 24.
18 Karantĕn koering babakoe tidikĕsan;
kasangsaraän koering ngagĕlar di ha-
19 reupeun koering teu pĕtot-pĕtot. 'Ka-
rantĕn [a] koering ngoendjoekkeun ka-
dorakaän koering; koering teh soesah
tina dosa-dosa koering. *a* Djab. 32 : 5.
20 Doepi satroe koering mah hariroep
nja barĕdas; noe migeuleuh ka koering
21 djalan palsoe nja loba pisan. 'Sarĕng
[a] noe ka koering malĕs hade koe goreng
pada ngamoesoeh ka koering, tina sabab
koering ngobrek kana kahadean.
*a* Djab. 35 : 12; 109 : 5.
22 Moegi oelah nilarkeun ka koering,
Pangeran! Noen, Allah koering! moegi
23 oelah djaoeh ti koering. 'Moegi [a] sing
enggal mitoeloeng ka koering, noen
Goesti, kasalamĕtan koering! *a* Djab. 40 : 14.

## DJABOER 39.

Pikeun kokolot njanji, pikeun [a] Jĕdoe-
toen. Ijeu djaboer damĕlan Dawoed.
*a* 1 Bab. 25 : 1.
2 Tadina pikir kaoela: Aing dek nga-
raksa djalan diri, oelah koengsi migawe
dosa koe letah; aing dek ngaraksa biwir
sorangan, diwĕngkoe, sapandjang noe
doraka teh masih aja di hareupeun aing.
3 'Kaoela ngabisoe, asrah, tjitjing, njĕgah
kasoekaän; tatapi kasangsaraän kaoela
4 beuki ripoeh. 'Ati kaoela djadi panas
di djĕro awak; aja seuneu ngĕntab-ngĕn-
tab dina pipikiran kaoela; pok kaoela
oendjoekan koe letah:
5 Noen Pangeran! [a] moegi koering pa-
parin njaho pitoengtoengeun koering, sa-
rĕng pĕrkawis oekoeran oemoer koering,
soepaja koering tĕrang, sakitoe tereh
6 koering roeksak. 'Salĕrĕsna, oemoer koe-
ring koe andjeun ditangtoskeun satam-
paheun bae; hiroep koering sasat euweuh
di pajoeneun andjeun; [b] estoe oenggal-
oenggal manoesa, satĕtĕg-tĕtĕgna oge,
7 ngan sija-sija bae. Selah. 'Estoe djalma
loemakoe teh [c] satjara wawajangan;
estoe karoesoehanana sija-sija bae; [d] lam-
pahna noempoekkeun, sarĕng teu nja-
hoëun noe pimoeloengeun inja. *a* Djab. 90 : 12.
*b* Djab. 144 : 4. *c* Aj. 14 : 1, 2. *d* Loek. 12 : 20.
8 Doepi ajeuna, naon noe koe koering
diantos-antos, noen Goesti? Pangarĕp-
ngarĕp koering teh nja ka andjeun.
9 'Moegi-moegi ngaleupaskeun koering ti
sadajana kamasijatan koering; moegi
koering oelah didjadikeun hinakeuneun
10 djalma boeroeng. 'Koering teh ngabi-
soe, moal ngangahkeun biwir; karantĕn
11 nja andjeun noe ngadamĕl kitoe. 'Balahi
andjeun moegi ditjandak ti koering;
[a] tina dipĕrangan koe panangan andjeun
noe mawi koering dongkap ka roeksak.
12 'Tijap-tijap andjeun mĕpĕrih ka djalma
lantaran siksaän tina hal kadorakaän,
kaäloesanana koe andjeun disina lĕboer,
sapĕrtos koe toko. Estoe oenggal-oenggal
manoesa sija-sija bae. Selah. *a* Djab. 32 : 4.
13 Noen Pangeran! [a] moegi ngamakboel
ka panĕda koering; moegi ngadangoe-
keun ka djĕdjĕritan koering; moegi oelah
ngantĕp ka tji-panon koering; [b] karantĕn
koering teh semah di andjeun, nja djalma
madjik, sapĕrtos sadajana karoehoen
14 koering. 'Moegi-moegi [c] ngalijeus ka koe-
ring, sangkan koering njĕnangkeun diri,
memeh koering mijang, sarĕng hanteu
aja. *a* Djab. 5 : 2, 3. *b* 1 Bab. 29 : 15; 1 Petr. 2 : 11.
*c* Aj. 10 : 20.

## DJABOER 40.

Pikeun kokolot njanji. Ijeu djaboer da-
mĕlan Dawoed.
2 Koering ngarĕp-ngarĕp ka Pangeran
njoso pisan; sarta andjeunna tjondong
ka koering, ngadangoekeun djĕdjĕritan
3 koering. 'Ari koering teh koe andjeunna
dihandjatkeun ti djĕro lombang pang-
roeksakan, [a] ti djĕro leutak lĕdok, bari
soekoe koering disina nangtoeng dina
batoe tjadas, tintjak koering disina pa-
4 geuh. 'Sarta andjeunna dina soengoet
koering maparin [b] poepoedjian anjar,
hidji njanjian pikeun ka Allah oerang.
Loba pisan noe bakal narendjo, sarta
sarijeun, djeung ngarandĕl ka Pangeran.
*a* Djab. 69 : 3. *b* Djab. 33 : 3.
5 Bagdja tĕmĕn djalma noe ngandĕlna

ka Pangeran, djeung hanteu njanghareup ka noe aradigoeng atawa ka noe
6 njimpang kana bohong.'Noen Pangeran, Allah koering! pirang-pirang moedjidjat andjeun sarěng pangěrsakeun andjeun, noe koe andjeun didaměl ka koering sadaja; taja pisan bandingan andjeun; ari koe koering rek disěboetkeun sarěng ditjatoerkeun, loba teuing, taja bilanganana.
7 Koerban peuntjitan sarěng koerban kadaharan mah koe andjeun teu dianggo kasoeka; koering koe andjeun ditotoskeun tjeuli; [a] koerban doeroekan sarěng koerban dosa koe andjeun hanteu
8 dipoendoet.'Tidinja koering oendjoekan: Noen, ijeu koering dongkap; [b] dina kitab goeloengan hal koering geus disěratkeun;
9 'kasoeka koering ngalampahkeun pangěrsa andjeun, noen Allah! [c] sarěng toret andjeun aja di djěro hate koering.

*a* Djab. 51 : 18. *b* Joh. 5 : 39. *c* Djab. 37 : 31; Jěs. 51 : 7.

10 Koering ngawartakeun kaběněran andjeun [a] dina pakoempoelan gěde; salěrěsna, biwir koering koe koering teu ditoelak; noen Pangeran! andjeun lang-
11 koeng oeninga. 'Kaběněran andjeun koe koering teu dirimboenan di djěro hate koering; katoehoean andjeun sarěng kasalamětan andjeun koe koering dioewarkeun; kaäsihan andjeun sarěng kajaktosan andjeun koe koering teu disalingkoehkeun dina pakoempoelan gěde.

*a* Djab. 35 : 18.

12 Ari andjeun, Pangeran! moegi oelah noelak kawělasan andjeun ka koering; [a] kaäsihan andjeun sarěng kajaktosan andjeun moegi sina ngadjaraga ka koe-
13 ring teu pětot-pětot. 'Karantěn koering karijoeng koe katjilakaän, moenggah taja bilanganana; koering teh kaboeroe koe kadorakaän koering, sarěng koering teu bisa nendjo; [b] ari lobana ngoengkoelan boeoek koering, sarěng hate koering geus ninggalkeun ka koering.

*a* Djab. 57 : 4. *b* Djab. 69 : 5.

14 Noen Pangeran! moegi aja pangěrsa ngaleupaskeun ka koering; [a] noen Pangeran! moegi sing enggal mitoeloeng
15 ka koering. 'Moegi [b] sina mareunang era sarěng wirang sarejana noe ngarah pati koering, pambrihna ditiwaskeun; moegi sina aloendoer ka toekang sarěng mareunang lara sakoer noe soeka kana
16 pitjilakaeun koering. 'Moegi sina mělěngěk tina bawaning kaeraänana sakoer noe ngaromong hal koering: Poewas! poewas!

*a* Djab. 70 : 2. *b* Djab. 35 : 4, 26.

17 Moegi sadajana noe nejangan andjeun sina aratoh sarěng baroengah di djěro andjeun; [a] sakoer noe soeka kana kasalamětan andjeun moegi sina njarěboet teu pětot-pětot: Sing diagoengkeun Pa-
18 ngeran! 'Ari koering teja nja balangsak nja waloerat, nanging Goesti ngamanah ka koering. Nja andjeun noe mitoeloeng sarěng ngaleupaskeun ka koering; noen, Allah koering! moegi oelah ngalamikeun.

*a* Djab. 35 : 27.

## DJABOER 41.

Pikeun kokolot njanji. Ijeu djaboer damělan Dawoed.

2 Bagdja těměn djalma, noe oetama lampahna ka noe malarat; samangsa aja katjilakaän, tangtoe dirahajoekeun koe
3 Pangeran. 'Koe Pangeran noe kitoe tangtoe diraksa djeung dihiroepan; tanwande dibagdjakeun di boemi; [a] toer koe andjeun moal diselehkeun ka pika-
4 rěpeun moesoehna. 'Koe Pangeran tangtoe ditanggeuj dina pangheësanana mangsa gěring; tijap-tijap boga panjakit saěnggonna kabeh koe andjeun disalin.

*a* Djab. 27 : 12.

5 Pioendjoek koering: Noen Pangeran! moegi aja sih-koernija ka koering; moegimoegi njageurkeun njawa koering; karantěn koering gadoeh dosa ka andjeun.
6 'Moesoeh koering ngaromong awon hal koering; [pokna]: Iraha eta pipaeheun
7 sarta leungit ngaranna? 'Sarěng satijaptijap datang ngalajad, sok ngomong bohong; hatena ngoempoel-ngoempoelkeun kagorengan baris dirina; djol ka loewar, tjatjarita.
8 Sadajana noe geuleuh ka koering haharewosan sarěng batoer-batoer ngagorengan koering; pada mikiran anoe ba-
9 ris pitjilakaeun koering; [pokna]: 'Aja pěrkara matak tiwas ditamplokkeun ka manehna; sarta ajeuna manehna keur
10 ngalondjor teh moal hoedang deui.'Sanadjan djalma noe roentoet sarěng koering, anoe koe koering dianděl, [a] noe sok dadaharan roti koering, ajeuna geus ngagagkeun soekoe ka koering.

*a* Joh. 13 : 18.

11 Doepi andjeun, Pangeran! moegi aja

sih-koernija ka koering, sarĕng moegi
koering dihoedangkeun deui; seug koe-
12 ring sĕdja malĕs ka darinja. 'Djalan
kitoe koering teh pitĕrangeun, jen koe-
ring koe andjeun dianggo kasoeka, jen
moesoeh koering moal koengsi soerak
13 tina hal koering. 'Ari mĕnggahing koe-
ring teja koe andjeun ditĕtĕpkeun dina
katĕmĕnan koering, sarĕng koering koe
andjeun dikĕrsakeun marĕk di pajoe-
neun andjeun salalanggĕngna.
14 Sagala poedji ka Pangeran, Allah Is-
rail, ti kalanggĕngan dongkap ka ka-
langgĕngan deui! Amin, amin.

## DJABOER 42.

Pikeun kokolot njanji. Ijeu pangwoe-
roek [a] poetra-poetoe Korah. *a* 2 Bab. 20:19.
2 Sapĕrtos oentjal njoso hajang kana
waloengan tjai, nja kitoe njawa koe-
ring njoso hajang ka andjeun, noen Al-
3 lah! 'Njawa koering [a] halabhabeun ka
Allah, nja ka Allah noe hiroep. Iraha
koering piasoepeun, ngadeuheus ka pa-
4 joeneun Allah? 'Tji-mata koering [b] noe
djadi kahakanan koering beurang-peu-
ting, [c] reh sapopoë aja noe ngomong
ka koering: Di mana ajeuna Allah ma-
5 neh? 'Eta koering sok ngingĕtkeun, [d]
bari ngoetjoetkeun njawa di sadjĕro
koering, jen koering tadina sok miloe
sarĕng noe ngaleut, leumpang ka gĕ-
dong Allah, kalawan sowara sĕnggak
sarĕng pamoedji, mangpirang-pirang noe
6 milampah pesta. 'Eh njawa! naha wĕt
ngahĕloek, sarta goelinggasahan di sa-
djĕro kaoela? Sing ngarĕp-ngarĕp ka
Allah; karana kaoela tangtoe moedji
deui ka andjeunna tina pitoeloeng pa-
meunteuna. *a* Djab. 63:2. *b* Djab. 80:6.
*c* Djab. 79:10. *d* Aj. 30:16.
7 Noen, Allah koering! njawa koering
ngahĕloek di sadjĕro koering; sabab
kitoe koering ingĕt ka andjeun di ta-
nah tji Jordan sarĕng Hermon, di goe-
8 noeng leutik. 'Djoengkrang njĕloekan
ka djoengkrang deui, keur ngagoeroeh
tjoeroeg andjeun; sadajana lambak sa-
rĕng ombak andjeun geus njarorang
9 ka koering. 'Pangeran tangtoe miwa-
rang kaäsihanana ti beurang, sarta ti
peuting njanjian andjeunna piajaeun di
koering, nja panĕda ka Allahing hiroep
10 koering. 'Koering rek oendjoekan ka
Allah, batoe tjadas koering: Naha ma-
na lali ka koering? [a] koe naon koe-
ring kĕdah leumpang mĕsoem, tina pa-
11 nganijaja moesoeh? 'Koering dihihina
koe noe njoesoekĕr ka koering, asa di-
tiiran nja toelang, reh ngaromongna
ka koering sapopoë: Di mana ajeuna
12 Allah maneh? 'Eh njawa! naha wĕt
ngahĕloek, sarta koe naon goelingga-
sahan di sadjĕro kaoela? Sing ngarĕp-
ngarĕp ka Allah; karana kaoela tang-
toe moedji deui ka andjeunna, noe djadi
kasalamĕtan beungeut kaoela sarta Al-
lah kaoela. *a* Djab. 35:14.

## DJABOER 43.

Noen Allah! [a] moegi maparin kaädilan
ka koering, sarĕng [b] moegi moetoes pa-
doe koering ka bangsa noe teu karoenja-
an; moegi ngaleupaskeun koering ti djal-
2 ma noe palatjidra sarĕng awon. 'Karan-
tĕn andjeun noe djadi Allahing kabĕdasan
koering; naha mana koering dipitjeun
koe andjeun? [c] koe naon koering kĕdah
leumpang mĕsoem, tina panganijaja moe-
3 soeh? 'Moegi-moegi ngintoenkeun tjahja
andjeun sarĕng kajaktosan andjeun; nja
eta sina noejoen ka koering, didongkap-
keun [d] ka goenoeng andjeun noe soetji,
4 sarĕng ka balandongan andjeun; 'soepaja
koering ngadatangan ka altar Allah, nga-
deuheus ka Allah kaboengahaning kagĕ-
rahan koering, sarĕng moedji ka andjeun,
make katjapi, noen Allah, Allah koering!
5 'Eh njawa! [e] naha wĕt ngahĕloek, sarta
koe naon goelinggasahan di sadjĕro ka-
oela? Sing ngarĕp-ngarĕp ka Allah; kara-
na kaoela tangtoe moedji deui ka an-
djeunna, noe djadi kasalamĕtan beungeut
kaoela sarta Allah kaoela. *a* Djab. 26:1.
*b* Djab. 119:154. *c* Djab. 42:10. *d* Djab. 15:1.
*e* Djab. 42:12.

## DJABOER 44.

Pikeun kokolot njanji. Ijeu pangwoe-
roek poetra-poetoe Korah.
2 Noen Allah! koering ngaroeping koe
tjeuli, karoehoen koering pada njarijos
ka koering: andjeun ngadamĕl hidji pa-
damĕlan di djaman karoehoen, di dja-
3 man baheula. 'Panangan andjeun [a] geus
njingkahkeun oerang kapir, doepi ka-
roehoen mah koe andjeun dipĕlak; an-
djeun geus njilakakeun bangsa reja pi-
san, doepi karoehoen mah didjĕngkar-

4 keun. 'Karantĕn pangmeunangkeunana
tanah teh lain koe pĕdangna, sarĕng
lain leungeunna sorangan noe njalamĕt-
keun ka dirina; pangdisalamĕtkeunana
teh koe panangan andjeun tĕngĕn, koe
asta andjeun, sarĕng koe tjahja pa-
meunteu andjeun, sarehna karoehoen
koe andjeun dianggo kasoeka.
*a* Djab. 78 : 55; 80 : 9.
5 [a] Andjeun pisan Radja koering, noen
Allah! Moegi [b] ka Jakoeb miwarang
6 kasalamĕtan! 'Sarĕng andjeun koering
bade naleunggar ka noe njoesoekĕr ka
koering; koe padjĕnĕngan andjeun koe-
ring bade ngaridĕk ka noe ngamoesoeh
7 ka koering. 'Karantĕn koering moal
ngandĕl ka gondewa koering; sarĕng
lain pĕdang koering anoe bakal njala-
8 mĕtkeun ka koering. 'Jaktosna mah nja
andjeun noe njalamĕtkeun koering sa-
daja ti noe njoesoekĕr ka koering; sa-
rĕng noe gareuleuh ka koering koe an-
9 djeun disina meunang era. 'Koering pada
moedji maneh tina hal Allah sapopoëna;
sarĕng sĕdja halatoer noehoen ka padjĕ-
nĕngan andjeun salalanggĕngna. Selah.
*a* Djab. 74 : 12. *b* Djab. 24 : 6.
10 Orokaja ajeuna koering koe andjeun
dipitjeun sarĕng pada diwirangkeun, [a]
da hanteu njarĕngan boedal sarĕng wad-
11 ya-balad koering. 'Koering koe andjeun
disina aloendoer ka toekang tina sabab
satroe; sarĕng noe garenleuh ka koering
dongkap ka ngarajahan sakarĕp-karĕp.
12 'Koering koe andjeun disarelehkeun sa-
roepa domba hakaneun; sarĕng [b] koe-
ring koe andjeun dipantjawoerakeun,
13 diajakeun di sagala bangsa kapir. 'An-
djeun geus ngadjoewal oemat andjeun
teu kalawan artos, hanteu dimahalkeun
pangadjina. *a* Djab. 60 : 12. *b* 5 Moesa 28 : 64.
14 [a] Koering sadaja koe andjeun geus
didjadikeun hinakeuneun tatangga-ta-
tangga koering, pojokeun sarĕng tjotjoh-
tjotjoheun sakoer noe sakoeriling koe-
15 ring. 'Koering koe andjeun [b] geus di-
djadikeun misil di oerang kapir, sarĕng
16 matak gegebeg di bangsa-bangsa. 'Ka-
wirangan koering sapopoë ngagĕlar di
hareupeun koering, sarĕng koering ka-
lipoetan koe kaeraän beungeut koering,
17 'tina sowara noe ngahihina sarĕng noe
ngagogoreng, tina sabab moesoeh sarĕng
noe ngararah malĕs. *a* Djab. 31 : 12; 79 : 4.
*b* 1 Radj. 9 : 7.

18 Koering sadaja geus kadatangan sa-
niskantĕn eta; parandene koering teu
harilap ka andjeun, sarĕng hanteu tji-
19 dra ka pĕrdjangdjian andjeun. 'Hate koe-
ring teu aloendoer ka toekang, sarĕng
tintjak koering hanteu njimpang ti dja-
20 lan andjeun; 'padahal koering sadaja
koe andjeun geus dirĕmoekkeun di ĕng-
gon adjag, sarĕng dilipoetan koe ka-
21 langkang maot. 'Saoepami koering hari-
lap ka padjĕnĕngan Allah koering, sa-
rĕng nadahkeun leungeun ka aällahan
22 bangsa sedjen mah, 'naha hal kitoe koe
Allah moal kadongdon? Mapan andjeun-
na noe oeninga di sagala rasijah hate.
23 Sajaktosna [a] tina sabab andjeun koe-
ring sapopoë pada dipaehan; koering
teh diitoengkeun saroepa domba peun-
24 tjiteun. 'Noen Goesti! [b] moegi geura
tanghi; naha andjeun mana koelĕm?
Mangga geura goegah; mitjeun teh moegi
25 oelah saĕndĕngna! 'Naha andjeun mana
meungpeunan pameunteu, ngalalikeun
kabalangsakan sarĕng dikanijajana koe-
26 ring sadaja? 'Karantĕn njawa koering
sadaja toengkoel kana lĕmah, [c] badan
27 koering narapĕl kana taneuh. 'Moegi
geura ngadĕg, mitoeloeng ka koering
sadaja; moegi-moegi koering pada di-
leupaskeun, koe karna kaäsihan an-
djeun! *a* Roem 8 : 36. *b* Djab. 35 : 23; 59 : 5.
*c* Djab. 119 : 25.

## DJABOER 45.

Pikeun kokolot njanji; [a] lagoe Bakoeng.
Ijeu pangwoeroek poetra-poetoe Ko-
rah; njanjian kaäsihan. *a* Djab 69 : 1.
2 Hate koering leber piomongeun ma-
tak soeka; pikir koering, noe dek di-
karang pĕrkawis Radja; letah koering
ibarat kalam ahli sĕrat noe mahir.
3 'Andjeun teh mantjoer ngoengkoelan
anak Adam; lambe andjeun dikoetjoe-
ran sih-koernija; sabab kitoe andjeun teh
dibĕrkahan koe Allah salalanggĕngna.
4 Eh prawira! mangga njoengkĕlang-
keun pĕdang andjeun dina gedeng,
nganggo kaägoengan sarĕng kamoeljaän
5 andjeun. 'Mangga nitih, nganggo ka-
moeljaän andjeun; moegi sing loeloes;
tina hal pĕrkawis kajaktosan sarĕng
kaädilan sareh; tinangtos andjeun koe
panangan andjeun tĕngĕn diwoeroekan
6 pĕrkawis matak sijeun. 'Djamparing

andjeun sareukeut; bangsa-bangsa bade
raroeboeh di handapeun andjeun; keuna
kana hate moesoeh-moesoeh Radja.
7 [a] Panglinggihan andjeun, noen Allah!
tĕtĕp langgĕng salalamina; tĕtĕkĕn ka-
radjaän andjeun nja tĕtĕkĕn lĕmpĕng.
8 'Andjeun misoeka kana kabĕnĕran, mi-
geuleuh kana kadorakaän; sabab kitoe
noe mawi andjeun, noen Allah! koe
Allah andjeun geus dilisahan koe lisah
kaätohan, dilangkoengkeun tina ren-
tjang andjeun. *a* Ibr. 1:8.
9 Sadajana panganggo andjeun seungit
ĕmoer, garoe sarĕng kajoe manis; ti
djĕro padalĕman gading andjeun teh
diboengahkeun koe tatabeuhan kawat.
10 'Dina istri andjeun noe moelja reja poe-
tra radja-radja; prameswari ngadĕg tĕ-
ngĕneun andjeun, nganggo ĕmas Opir.
11 Eh poetri! reungeukeun, sarĕng ti-
ngali, bari tjondongkeun tjĕpil andjeun:
koe andjeun lalikeun bangsa andjeun,
kitoe deui ka saeusi-boemi rama an-
12 djeun. 'Tinangtos Radja mikarĕsĕp kana
kageulisan andjeun; karana Radja teh
Goesti andjeun, mana moedoe njĕmbah
13 ka andjeunna. 'Ari poetri Tiroes bakal
njanggakeun pangabakti; [a] sakoer noe
baleunghar di bangsa-bangsa bakal pada
noenoehoen ka pajoeneun andjeun.
*a* Djab. 72:10.
14 Poetra radja noe istri teh woengkoel
kamoeljaän di djĕro; panganggona sing-
15 sarwa songket ĕmas. 'Didjadjapkeun ka
Radja nganggo soesoelaman; parawan,
rentjangna noe ngariring, pada dideu-
16 heuskeun ka andjeun. 'Didjadjapkeunana
make sagala kaboengahan djeung kagĕ-
rahan; pada asoep ka padalĕman Radja.
17 Karoehoen andjeun bade digĕntos koe
poetra-poetra andjeun, noe koe andjeun
bade didjadikeun kapala, njangking sa-
18 boemi kabeh. 'Koering sĕdja ngingĕt-
keun padjĕnĕngan andjeun tĕroes ka
sadaja toeroenan-toeroenan; sabab kitoe
bangsa-bangsa bade maroedji ka an-
djeun langgĕng salalamina.

## DJABOER 46.

Pikeun kokolot njanji; make [a] sora
leutik. Ijeu poepoedjian damĕlan poe-
tra-poetoe Korah. *a* 1 Bab. 15:20.
2 Allah nja panjalindoengan nja kabĕ-
dasan oerang; [a] geus kapanggih pisan
djadi panoeloeng dina mangsa aja ka-
3 soekĕran. 'Sabab kitoe oerang teh moal
sijeun, masih boemi datang ka barobah,
nadjan goenoeng-goenoeng pindah ka
4 tĕngah laoet. 'Kadjeun tjaina ngagoe-
roeh, ngaboedah, sarta goenoeng-goe-
noeng ngadaregdeg tina kamagoenga-
nana. Selah. *a* Djab. 37:39.
5 Aja hidji waloengan, kokotjoranana
ngabaroengahkeun [a] ka dajeuh Allah, ka-
soetjianing balandongan noe Langkoeng
6 Agoeng. 'Allah linggih di tĕngah eta
dajeuh, moal datang ka ojag; koe Allah
tangtoe ditoeloeng barang braj beurang.
7 'Bangsa-bangsa pada ngagoeroeh, kara-
djaän-karadjaän arojag; andjeunna nga-
8 gĕntra, seg boemi teh lĕboer. 'Pangeran
sawadya-balad noe njarĕngan ka oerang;
Allah Jakoeb minangka koeta oerang
noe loehoer. Selah. *a* Djab. 48:2.
9 Hijap ka darijeu! tarendjokeun dada-
mĕlan Pangeran, noe ngajakeun karoek-
10 sakan di boemi; 'noe ngeureunkeun pĕ-
rang nĕpi ka toengtoeng boemi; noe
motongkeun gondewa djeung minggĕs-
keun toembak; kareta didaroeroek koe
11 seuneu. 'Ingkeun koe maraneh, sarta
kanjarahokeun jen ijeu kami Allah; kami
kĕrsa diagoengkeun di sagala bangsa,
12 kami kĕrsa diagoengkeun di boemi. 'Pa-
ngeran sawadya-balad noe njarĕngan
ka oerang; Allah Jakoeb minangka
koeta oerang noe loehoer. Selah.

## DJABOER 47.

Pikeun kokolot njanji. Ijeu djaboer
damĕlan poetra-poetoe Korah.
2 Eh sakabeh bangsa! [a] geura emprak-
emprakan; geura soesoerakan ka Allah
3 djeung sora ajeuh-ajeuhan! 'Karana
Pangeran langkoeng loehoer, toer matak
sijeun; nja Radja agoeng, njĕpĕng sa-
4 boemi kabeh. 'Bangsa-bangsa koe an-
djeunna dibawahkeun ka oerang, sarta
kaom-kaom disina di handapeun soekoe
5 oerang. 'Andjeunna noe mangmilihkeun
milik oerang, nja eta kaägoengan Ja-
koeb, noe koe andjeunna dipikaäsih.
Selah. *a* 2 Radj. 11:12.
6 [a] Allah moenggah, dihormatan soe-
soerakan; Pangeran moenggah, dihor-
7 matan sora sangkakala. 'Geura maroedji
ka Allah; geura maroedji! Geura ma-
roedji ka Radja oerang; geura maroedji!

8 'Karana Allah noe djoemĕnĕng Ra-
dja saboemi kabeh; geura maroedji koe
9 pangwoeroek! 'Allah noe ngaradjaän ka
oerang kapir; [b] Allah teh linggih dina
panglinggihanana noe soetji. *a* Djab. 68:19.
*b* Djab. 103:19.
10 Para menak bangsa-bangsa karoem-
poel, asoep oemat Allah Ibrahim; ka-
rana sagala kĕpĕng noe di boemi ka-
goengan Allah; andjeunna kalangkoeng
poendjoel.

## DJABOER 48.

Ijeu poepoedjian djaboer damĕlan poe-
tra-poetoe Korah.
2 Pangeran langkoeng agoeng, sarta
poedjieun liwat saking, [a] di dajeuh Al-
lah oerang, [b] di goenoeng andjeunna
3 noe soetji. 'Goenoeng Sion, anoe sabeu-
lah ti kaler, [c] nagara Radja noe lang-
koeng agoeng, aloes pisan oendak-oen-
dakna, karĕsĕpan saboemi kabeh.
*a* Djab. 46:5. *b* Djab. 2:6. *c* Mat. 5:35.
4 Allah di djĕro gĕdong-gĕdongna na-
wiskeun andjeun [a] koeta noe loehoer.
5 'Karana, saĕnjana, radja-radja teh mok-
6 prok, pada madjoe babarĕngan. 'Barang
ret narendjo, harita ge barĕngongeun;
7 pada soemĕblak, maringpijoet. 'Pada ka-
taradjang ngalĕpĕr di dinja; njĕri tjara
8 noe keur ngadjoeroe. 'Koe lantaran [b]
angin ti wetan andjeun ngabĕdjadkeun
9 kapal Tarsis. 'Sakoemaha noe koe oerang
kadenge teja, nja kitoe noe koe oerang
katarendjo di dajeuh Pangeran sawadya-
balad, di dajeuh Allah oerang; Allah
kĕrsa nĕtĕpkeun inja salalanggĕngna.
Selah. *a* Djab. 46:8. *b* Aj. 27:21.
10 Noen Allah! koering ngaringĕtkeun
kaäsihan andjeun di djĕro kabah an-
11 djeun. 'Sapĕrtos padjĕnĕngan andjeun,
noen Allah! nja kitoe pisan poedjian
andjeun kongas ka toengtoeng boemi;
panangan andjeun tĕngĕn pinoeh koe
12 kaädilan. 'Goenoeng Sion koedoe boe-
ngah, anak-anak Joeda koedoe garĕrah,
tina sabab hoekoeman andjeun.
13 Geura pada ngoerilingan Sion, poetĕr
koe maraneh, sarta barilang papanggoe-
14 nganana; 'hate maraneh sing tĕgĕs ka
koetana, djeung koedoe alak-ilik ka
gĕdong-gĕdongna, soepaja maraneh tja-
tjarita ka toeroenan djaman mĕngke.
15 'Karana ijeu Allah teh nja Allah oerang
langgĕng salalawasna; andjeunna kĕrsa
noejoen ka oerang dongkap ka maot.

## DJABOER 49.

Pikeun kokolot njanji. Ijeu djaboer
damĕlan poetra-poetoe Korah.
2 Geura darengekeun ijeu, eh sakabeh
bangsa! rarĕgĕpkeun, eh sakoer priboe-
3 mi doenya, 'boh tjatjah boh menak,
noe beunghar djeung noe miskin sare-
4 jana! 'Biwir kaoela bakal njatoerkeun
kapintĕran, djeung hate kaoela bakal
5 mikiran pangartian. 'Kaoela sĕdja njon-
dongkeun tjeuli kaoela [a] kana misil,
sĕdja nganjatakeun soewal kaoela make
katjapi. *a* Djab. 78:2.
6 Keur naon kaoela rek sijeun dina
mangsa aja katjilakaän, moen kaoela
karijoeng koe kagorengan, dipontel?
7 'Sakoer noe ngarandĕl kana kamoekti-
anana, sarta maroedji maneh sabab
8 rosa kabeungharanana, 'hidji ge teu
pisan bisaeun ngaleupaskeun doeloer;
moal bisaeun ka Allah njanggakeun
9 pipanĕboeseunana, '(da pipanĕboeseun
njawana mahal teuing, mana koedoe
10 diingkeun bae salalanggĕngna;) 'malar
sina djongdjon hiroep saĕndĕngna, oelah
11 koengsi ngarasa roewangan. 'Mapan
boekti, [a] noe palintĕr ge datang ka
paraeh, noe gĕdjoel noe bodo sarejana
datang ka leungit, sarta ninggalkeun
12 kamoektianana ka noe sedjeu. 'Panjang-
kana, imahna pitĕtĕpeun salalanggĕngna,
pangtjitjinganana bakal toeroen-toemoe-
roen; sok nĕlahkeun ngaran sorangan
13 ka tanah-tanah. 'Kari-kari manoesa, ki-
lang moelja, moal pitĕtĕpeun; [b] ĕnjana
saroewa djeung sasatoan, noe datang
ka leungit. *a* Goer. 2:16, 18. *b* Goer. 3:19.
14 Tah, kitoe djalan sakoer noe ngandĕl
sorangan, djeung sakoer noe noetoer-
keun ka darinja, bari rarĕsĕpeun ka bi-
15 wirna. Selah. 'Ibarat domba, pada di-
giringkeun ka ĕnggon noe paeh, seg
diarangon koe maot; ari djalma noe
saestoe bakal pada moerba ka darinja
ari geus isoek; sarta roepana datang
ka bejak di ĕnggon noe paeh, taja pĕr-
16 nah-pĕrnahna atjan. 'Tatapi njawa ka-
oela mah [a] koe Allah tangtoe dileupas-
keun ti pangawasa ĕnggon noe paeh;
[b] karana kaoela koe andjeunna tangtoe
ditjandak. Selah. *a* Hos. 13:14. *b* Djab. 73:24.

17 Maneh oelah sijeun, lamoen aja djalma
djadi beunghar, lamoen kamoeljaän
18 imahna nambahan; 'karana [a] samangsa
paeh, naon-naon oge moal aja noe koe
manehna dibawa; kamoeljaänana moal
19 toeroen noetoerkeun manehna.'Sanadjan
djalma ngabĕrkahan njawana eukeurna
hiroep, sarta maneh dipoedji, doemeh
20 ngoetamakeun diri maneh: 'geus tangtoe
pidatangeun ka bangsa karoehoenna;
moal narendjo deui tjaäng saĕndĕngna.
21 'Manoesa, kilang moelja, ana teu boga
pangarti mah, djadi saroewa djeung
sasatoan, noe datang ka leungit.

*a* 1 Tim. 6:7.

## DJABOER 50.

Ijeu djaboer damĕlan [a] Asap. *a* 1 Bab. 16:5.
Allah, Allah Pangeran ngandika,
sarta njaoer eusi boemi [a] ti sĕmĕt
pangbidjilan panon-poë tĕpi ka pang-
2 soeroepanana. 'Ti Sion, [b] noe tjatjap
koe aloes, Allah teh ebreh djeung tjah-
3 jana. 'Allah oerang [c] pisoempingeun,
sarta moal ngantĕp; ti pajoeneunana
aja seuneu ngalĕboer, sarta sakoebĕng
andjeunna aja angin riboet katjida pisan.

*a* Djab. 113:3. *b* Njanj. 2:15. *c* Djab. 96:13.

4 Andjeunna njaoer langit di loehoer,
kitoe deui boemi, kĕrsa ngahoekoeman
5 oematna. 'Geura koempoelkeun ka ka-
mi kaäsih kami, [a] noe njarijeun pĕr-
djangdjian djeung kami make koerban!
6 'Ari langit ngoewarkeun kaädilan an-
djeunna; karana Allah pisan noe djadi
Hakim. Selah. *a* 2 Moesa 24:8.

7 Eh oemat kami! geura dengekeun;
kami dek ngandika; eh Israil! kami
dek ngingĕtan ka maneh; ijeu kami Al-
8 lah, nja Allah maneh. 'Kami njiksa teh
ka maneh lain tina hal koerban maneh;
ari koerban maneh doeroekan aja di
9 pajoeneun kami teu pĕtot-pĕtot. 'Mon-
tong teuing kami teh njandak sapi la-
laki ti imah maneh, atawa badot ti
10 kandang maneh. 'Karana nja kami noe
kagoengan sakabeh barahala leuweung,
djeung sasatoan dina bareboe-reboe goe-
11 noeng. 'Kami oeninga sakoer manoek
goenoeng-goenoeng, sarta noe koemĕlip
12 di tĕgal aja di pajoeneun kami. 'Oepama
kami palaj dahar, moal poepoelih ka
maneh; karana [a] djagat katoet eusina
13 nja kagoengan kami. 'Karah kami teh
dahar laoek sapi, atawa ngaleueut gĕtih
14 ĕmbe? 'Koedoe [b] ka Allah ngahatoer-
keun pamoedji soekoer, [c] sarta nĕkanan
nadar maneh ka noe Langkoeng Agoeng.
15 'Djeung koedoe sasambat ka kami mang-
sa kasoesahan; [d] koe kami tangtoe di-
djait, sarta maneh bakal ngahormatan
ka kami. *a* 2 Moesa 19:5; Djab. 24:1.
*b* Ibr. 13:15, 16. *c* Aj. 22:27; Djab. 76:12.
*d* Djab. 91:15.

16 Ari ka noe doraka Allah nimbalan
kijeu: Naha maneh sok njaritakeun pi-
koekoeh kami, djeung sok ngoetjap-
ngoetjapkeun pĕrdjangdjian kami koe
17 biwir maneh? 'Da maneh teh [a] geuleuh
kana pamĕpĕrih, sarta pangandika kami
koe maneh dipitjeun ka toekangeun ma-
18 neh. 'Satijap-tijap maneh nendjo paling,
maneh sok soeka miloe djeung eta; sarta
maneh sadoeoeman djeung noe ngara-
19 njed. 'Soengoet maneh koe maneh di-
aboerkeun kana kagorengan, djeung
letah maneh njangreud-njangreudkeun
20 palatjidra. 'Maneh dijoek ngomongkeun
doeloer; noe saindoeng djeung maneh
21 koe maneh dioepat goreng. 'Tah, kitoe
kalakoean maneh, [b] sarta koe kami di-
antĕp; panjana maneh, kami djadi sa-
roewa djeung maneh; eta kami rek njiksa
ka maneh, sarta kalakoean teh koe kami
rek diatoer-atoer di hareupeun panon
maneh. *a* Sil. 3:11; 12:1. *b* Jĕs. 42:14.

22 Geura pada hartikeun noe tadi, eh
sakoer noe mopohokeun ka Allah! oelah
koengsi kami njasaäk, taja noe ngaleu-
23 paskeun. 'Saha-saha noe ngahatoerkeun
pamoedji soekoer, nja eta noe ngahor-
matan ka kami; djeung saha-saha noe
ngestoekeun djalan, koe kami rek di-
sina nendjo kana kasalamĕtan Allah.

## DJABOER 51.

Pikeun kokolot njanji. Ijeu djaboer da-
2 mĕlan Dawoed; 'samantas Dawoed di-
soempingan nabi Natan, [a] sanggeusna
ngalĕbĕtan ka Batseba teja. *a* 2 Sam. 12.

3 Moegi aja sih-koernija ka koering,
noen Allah! noemoetkeun kaäsihan an-
djeun; moegi leungitkeun kamasijatan
koering, noemoetkeun kagĕdean kawĕ-
4 lasan andjeun! 'Moegi koering habĕn
dikosok, dileungitkeun kadorakaän koe-
ring; nja moegi koering dibĕrĕsihan, di-
euweuhkeun dosa koering.

5 Karantĕn koering geus roemasa kama-
sijatan koering, sarĕng dosa koering nga-
gĕlar di hareupeun koering teu pĕtot-
6 pĕtot. 'Ka andjeun, ka andjeun pisan
koering nja dosa, sarĕng geus migawe
noe awon di pajoeneun sotja andjeun;
[a] soepaja andjeun dilĕrĕskeun dina sa-
pangandika andjeun, sarĕng setra dina
andjeun ngahoekoeman. *a* Roem 3 : 4.
7 Salĕrĕsna, [a] koering didjoeroekeun teh
mawa kadorakaän, sarĕng koering di-
reuneuhkeun koe indoeng teh mawa
8 dosa. 'Salĕrĕsna, andjeun misoeka kana
kajaktosan sadjĕro batin; mana koering
moegi dipaparin njaho kapintĕran di
noe boeni! *a* Joh. 3 : 6.
9 Moegi mĕrĕsihan ka koering nganggo
[a] hisop, tinangtos koering bĕrĕsih; moegi
koering dikosok, tinangtos koering [b]
10 bodas batan saldjoe. 'Moegi koering di-
sina ngoeping kaätohan sarĕng kaboe-
ngahan; soepaja [c] toelang-toelang noe
koe andjeun dirĕmoekkeun teh djadi gĕ-
11 rah. 'Moegi meungpeunan pameunteu
andjeun kana dosa-dosa koering, sarĕng
moegi leungitkeun sadajana kadorakaän
koering. *a* 3 Moesa 14 : 6; 4 Moesa 19 : 6, 18.
*b* Jĕs. 1 : 18. *c* Djab. 38 : 4.
12 Moegi di djĕro koering djadikeun hate
bĕrĕsih, noen Allah! sarĕng moegi nga-
njarkeun roh pageuh sadjĕro awak koe-
13 ring. 'Moegi koering oelah dipitjeun ti
pajoeneun andjeun, sarĕng Roh andjeun
noe soetji moegi oelah ditjandak ti
koering.
14 Moegi ka koering balikkeun deui ka-
atohaning kasalamĕtan andjeun, sarĕng
roh noe soeka pribadi moegi ngadeudeul
15 ka koering. 'Ari kitoe mah koering ka
noe migawe masijat sĕdja mapatahkeun
djalan andjeun, soepaja noe migawe
dosa tarobat ka andjeun.
16 Moegi koering leupaskeun [a] ti hoe-
tang gĕtih, noen Allah, Allahing kasa-
lamĕtan koering! ari kitoe mah letah
koering bade sĕsĕnggakan tina kabĕ-
17 nĕran andjeun. 'Noen Goesti! boekakeun
biwir koering; ari kitoe mah soengoet
koering bade ngoewarkeun poedjian an-
18 djeun. 'Karantĕn [b] andjeun teu misoeka
kana koerban; ari soeka mah tinangtos
koering njanggakeun; koerban doeroe-
19 kan koe andjeun teu dimanah. 'Ari koer-
ban noe kamanah koe Allah mah, [c] nja
eta soekma noe peupeus; hate noe peu-
peus nja rĕmoek, noen Allah! koe an-
djeun moal dipikatjoewa. *a* 2 Sam. 11 : 17.
*b* Djab. 40 : 7. *c* Djab. 34 : 19; Jĕs. 57 : 15.
20 Moegi midamĕl kasaean ka Sion, noe-
moetkeun kaäsihan andjeun; moegi nga-
21 dĕgkeun koeta Jĕroesalem. 'Didinja an-
djeun tinangtos misoeka kana koerban
kabĕnĕran, koerban doeroekan sarĕng
koerban [a] noe dongkap ka seëp; didinja
tinangtos pada ngoerbankeun sapi ngora
lalaki dina altar andjeun. *a* 5 Moesa 33 : 10.

## DJABOER 52.

Pikeun kokolot njanji. Ijeu pangwoe-
2 roek Dawoed; 'sanggeus datang [a] Doëg,
oerang Edom teja, sarta ngoeninga ka
Saoel, kijeu pioendjoekna: Dawoed teh
datang ka boemi Ahimelek. *a* 1 Sam. 22 : 9.
3 Naha maneh moedji sorangan tina
hal katjilakaän, eh djalma pĕrkosa? Ka-
4 asihan Allah tĕtĕp sapopoë. 'Letah ma-
neh mikiran pibalahieun, sapĕrti peso
tjoekoer beunang ngasah, eh toekang
5 gawe tjidra! 'Maneh soeka kana kago-
rengan manan kana kahadean; soeka
bohong manan ngomong noe sabĕnĕrna.
6 Selah. 'Maneh soeka ka sakabeh omong
matak bahla, eh si letah tjidra!
7 Maneh sabalikna koe Allah mĕngke
diroeboehkeun saĕndĕng-ĕndĕng, ditjĕ-
rĕk, dibĕdol ti djĕro himah; estoe ma-
neh bakal diraboet ti [a] tanah djalma
8 hariroep. Selah. 'Mĕngke katarendjo [b]
koe djalma noe balĕnĕr, bari sarijeu-
neun, sarta njeungseurikeun ka maneh-
9 na; '[pokna:] Toeh geuning djalma, noe
teu mibenteng ka Allah teh; [c] ari ngan-
dĕlna kana kabeungharanana noe gĕde,
sarta rosa pisan hawa-napsoena.
*a* Aj. 28 : 13. *b* Aj. 22 : 19. *c* Djab. 49 : 7.
10 Ari koering mah [a] ibarat tangkal dje-
toen noe moeloes di djĕro gĕdong Al-
lah; koering teh ngandĕl kana kaäsihan
11 Allah, langgĕng salalawasna. 'Koering
sĕdja nganoehoenkeun ka andjeun sa-
lalanggĕngna, sabab nja andjeun noe
ngadamĕl kitoe; sarĕng sĕdja ngantos-
ngantos ka padjĕnĕngan andjeun, karan-
tĕn langkoeng moerah, kasaksian koe
kaäsih andjeun sadaja. *a* Djab. 92 : 13.

## DJABOER 53.

Pikeun kokolot njanji; lagoe mĕlas-mĕ-
lis. Ijeu pangwoeroek Dawoed.

2 [a] Anoe boeroeng ngomong sadjĕro
hate: Euweuh Allah! Eta teh pada lĕbar
lampahna, pada matak giroek kagore-
nganana; taja pisan noe migawe hade.

*a* Djab. 14.

3 Allah ti sawarga ngawaskeun ka anak
Adam, ningalikeun aja-hanteuna noe
pintĕr, noe nejangan Allah.
4 Sakabehna ĕnggeus oendoer; sarejana
geus djadi sipat geuleuh; hanteu aja
noe migawe hade, teu hidji-hidji atjan.
5 Naha noe njarijeun kadorakaän teh
euweuh kanjaho? Pada ngahakanan oe-
mat kami, kawas ngahakan roti, djeung
teu sasambat ka Allah.
6 Di dinja eta teh pada kataradjang
sijeun bangĕt katjida, keur teu aja pi-
kasijeuneun; karana toelang-toelang djal-
ma noe ngalingkoeng ka maneh koe Al-
lah dipaboerantakkeun; koe maneh eta
teh dierakeun, sabab dipitjeunan koe
Allah.
7 Ĕh, moegi-moegi kasalamĕtan Israil
geura datang ti Sion! Lamoen dibojong-
na oemat koe Allah dibalikkeun, tang-
toe Jakoeb pigĕraheun, Israil piboe-
ngaheun.

## DJABOER 54.

Pikeun kokolot njanji; make tatabeu-
han kawat. Ijeu pangwoeroek Da-
2 woed; 'sanggeusna [a] aja oerang Sip,
sarta aroendjoekan ka Saoel kijeu: Sa-
jaktosna Dawoed teh soesoeloempoetan
di abdi.

*a* 1 Sam. 23:19; 26:1.

3 Noen Allah! moegi njalamĕtkeun ka
koering koe padjĕnĕngan andjeun, sa-
rĕng [a] moegi maparin kaädilan ka koe-
4 ring koe kawasa andjeun. 'Noen Allah!
moegi ngadangoekeun panĕda koering;
moegi rĕgĕpkeun pioendjoek biwir koe-
5 ring. 'Karantĕn aja djalma nagara se-
djen ngamoesoeh ka koering, sarĕng
djalma lalim ngararah pati koering;
[b] teu njariptakeun Allah di hareupeu-
nana. Selah.

*a* Djab. 26:1. *b* Djab. 86:14.

6 Salĕrĕsna, Allah noe mitoeloeng ka
koering; nja Goesti pisan noe ngadeu-
7 deul ka njawa koering. 'Geus tangtoe
andjeunna malikkeun katjilakaän teh
ka noe ngararah ka koering; moegi
pada dibasmi koe kajaktosan an-
8 djeun! 'Koering sĕdja ngoerban ka an-
djeun [a] bawaning soeka sorangan; sĕdja
nganoehoenkeun ka padjĕnĕngan an-
djeun, Pangeran! [b] rehing langkoeng
9 moerah. 'Karana koering koe andjeunna
geus dileupaskeun ti sadajana kasoesa-
han, sarĕng [c] panon koering poewas
nendjo ka moesoeh-moesoeh koering.

*a* 3 Moesa 7:16; 22:21, 23. *b* Djab. 52:11. *c* Djab. 59:11.

## DJABOER 55.

Pikeun kokolot njanji; make tatabeu-
han kawat. Ijeu pangwoeroek Dawoed.
2 Noen Allah! moegi ngadangoekeun
panĕda koering, sarĕng moegi oelah nga-
3 lijeus ka panoehoen koering. 'Moegi nga-
rĕgĕpkeun ka koering, sarĕng koering
dikaboel! Koering ngolejang-ngoelang-
koeb pikir dina gĕgĕroengan koering,
4 sarĕng hoemandeuar, 'tina sowara moe-
soeh, tina sabab panganijaja noe doraka;
karantĕn pada ngadjoengkĕl-djoengkĕl-
keun kagorengan ka koering, sarĕng
pada nandasa ka koering bawaning am-
5 bĕk. 'Hate koering adoeg-ladjĕr sadjĕro
awak koering, sarĕng koering kating-
6 gang kabaloewasan maot. 'Koering ka-
datangan sijeun sarĕng palaoer; estoe
koering kalipoetan koe ngagidir.
7 Mana pikir koering: Ĕh, hajang boga
djangdjang, tjara djapati! sĕdja hibĕr,
8 tjitjing di mana-mana. 'Saĕnjana, sĕdja
njingkir djaoeh, ngĕnggon di tĕgal lĕga.
9 Selah. 'Tangtoe koering goesak-gasik
ngarahajoekeun diri, ngadjaoehan angin
rongkah, angin riboet.
10 Moegi eta dilĕglĕg, Goesti! letahna
moegi dibĕngkahkeun; karantĕn koering
nendjo panganijaja sarĕng paseja di na-
11 gara. 'Sijang-wĕngi eta teh pada ngoe-
rilingan nagara dina loehoer koetana;
sarawoeh di nagara aja katjilakaän sa-
12 rĕng kasoesahan. 'Balahi noe aja di djĕro
nagara; karinah sarĕng tipoe-daja teu
oendoer-oendoer ti loeloeroengna.
13 Karantĕn lain moesoeh, noe ngahi-
hina ka koering teh; ari kitoe mah koe-
ring wajahna; lain noe geuleuh ka koe-
ring, noe ngagĕdekeun diri goreng ka
koering teh; ari kitoe mah koering
14 njoempoet ti manehna. 'Noe goreng ta-
mah [a] nja maneh, djalma sapantar ka-
mi, andĕlan kami, nja sobat kami dalit!
15 'Oerang tadina sok raragĕman padoedoe-
waän sarta ngeunah; sok babarĕngan

leumpang ka gĕdong Allah [b] djeung
noe ngaleut. *a* Djab. 41 : 10. *b* Djab. 42 : 5.
16 Moegi eta teh pada kasĕlĕmpĕk koe
maot, [a] sina taroeroen hiroep-hiroep ka
ĕnggon noe paeh; karantĕn reja pisan
kagorengan di ĕnggonna tjitjing, dina
17 dirina. 'Ari koering teja sĕdja sasam-
bat ka Allah; sarta Pangeran tangtoe
njalamĕtkeun ka koering. *a* 4 Moesa 16 : 33.
18 [a] Sore, isoek djeung tĕngah poë koe-
ring sĕdja gĕgĕroengan sarta hoeman-
deuar; geus tangtoe andjeun ngamak-
19 boel sowara koering. 'Andjeunna nga-
leupaskeun njawa koering ti noe mĕra-
ngan ka koering, dipaparin kasĕnangan;
[b] wantoe noe ngamoesoeh ka koering
20 pirang-pirang. 'Allah tangtoe ngamak-
boel, sarta njoekĕrkeun ka eta; andjeun-
na noe linggih ti kadim. Selah. Reh eta
teu garanti pikir, djeung teu sarijeuneun
koe Allah. *a* Dan. 6 : 11. *b* Djab. 3 : 2.
21 Eta teh njodorkeun leungeunna ka
noe roentoet djeung manehna, djadi
22 ngarĕmpak pĕrdjangdjianana. 'Biwirna
leutjir tjara mantega, tapi hatena pĕ-
rang; [a] omonganana lĕmĕs batan minjak,
padahal pĕdang beunang matĕk.
*a* Djab. 57 : 5.
23 [a] Kasoesahan maneh sanggakeun ka
Pangeran, tangtoe andjeunna njoekoe-
pan ka maneh. Salalanggĕngna andjeun-
na moal ngidinan djalma noe bĕnĕr da-
24 tang ka tidjalikeuh. 'Doepi itoe mah,
noen Allah! koe andjeun bade ditoeroen-
keun kana lombang karoeksakan; djal-
ma noe ngoetjoerkeun gĕtih sarta noe
palatjidra moal nĕpi ka tĕngah pioemoe-
reunana. Doepi koering teja sĕdja ngan-
dĕl ka andjeun. *a* Djab. 37 : 5.

## DJABOER 56.

Pikeun kokolot njanji; lagoe Djapati
bisoe di noe djaraoeh. Ijeu pangeling-
ngeling, damĕlan Dawoed; [a] basa Da-
woed ditangkĕp koe oerang Pĕlisti di
nagara Gat. *a* 1 Sam. 21 : 11.
2 Moegi aja sih-koernija ka koering,
noen Allah! karantĕn djalma [a] hajang
ngalĕglĕg ka koering; sapopoë noe mĕ-
3 rangan njĕsĕdĕk ka koering. 'Noe ngara-
rah ka koering sapopoë hajang ngalĕglĕg;
wantoe loba pisan noe mĕrangan ka
4 koering sarĕng aradigoeng. 'Samangsa
koering sijeun, sĕdja ngandĕl ka andjeun.
5 'Koe Allah koering sĕdja moedji pa-
ngandikana; koering ngandĕl ka Allah,
moal sijeun-sijeun; daging mah bisa mi-
gawe naon ka koering? *a* Djab. 124 : 3.
6 Sapopoë omongan koering koe eta
dibengkok-bengkokkeun; sadajana piki-
7 ranana hal koering teh goreng. 'Eta teh
gogonjokan, pada ngadodoho, ngadja-
raga keuneung koering, sarehna ngala-
8 rĕp-ngarĕp ka pati koering. 'Naha eta
pirahajoeëun sakitoe kadorakaänana?
Noen Allah! moegi-moegi ngaroeboeh-
keun bangsa-bangsa sadjĕro bĕndoe!
9 Aproek-aproekan koering koe andjeun
diëtang; tji-panon koering moegi wa-
dahan koe botol andjeun; lain aja dina
10 kitab andjeun? 'Mangke moesoeh koe-
ring aloendoer ka toekang, samangsa
koering sasambat; ijeu noe kanjahoan
koe koering, jen Allah njarĕngan ka
11 koering. 'Koe Allah koering sĕdja moedji
pangandika; koe Pangeran koering sĕdja
12 moedji pangandika. 'Koering ngandĕl ka
Allah, moal sijeun-sijeun; [a] manoesa mah
bisa migawe naon ka koering? *a* Djab. 118 : 6.
13 Noen Allah! [a] nadar ka andjeun koe
koering disoehoen; koering ka andjeun
sĕdja njanggakeun koerban pamoedji.
14 'Karantĕn njawa koering koe andjeun
diloepoetkeun tina maot; lain ngaloe-
poetkeun soekoe koering tina laboeh?
soepaja koering loemampah di pajoe-
neun Allah [b] dina tjaäng kahiroepan.
*a* Djab. 50 : 14. *b* Aj. 33 : 30.

## DJABOER 57.

Pikeun kokolot njanji; lagoe Oelah nga-
roeksak. Ijeu pangeling-ngeling da-
mĕlan Dawoed; [a] basa Dawoed ngalolos
ti pajoeneun Saoel, moeboes ka goeha
teja. *a* 1 Sam. 22 : 1; 24 : 4.
2 Moegi aja sih-koernija ka koering, noen
Allah! moegi aja sih-koernija ka koe-
ring; karantĕn [a] njawa koering njalin-
doeng ka andjeun; jaktos koering nja-
lindoeng kana aoeb djangdjang andjeun,
[b] dongkap ka balahi geus ladjoe.
*a* Djab. 61 : 5. *b* Jĕs. 26 : 20.
3 Koering sasambat ka Allah noe lang-
koeng agoeng; ka Allah, noe ngadjeu-
4 djeuhkeun diri koering. 'Andjeunna ba-
kal miwarang ti sawarga, sarta njala-
mĕtkeun ka koering, moen noe hajang
ngalĕglĕg ka koering ngahihina. Selah.

Allah bakal miwarang [a] kaäsihanana
djeung kajaktianana. *a* Djab. 40:11.
5 Njawa koering [a] aja di tĕngah singa;
koering ngĕdĕng di tĕngah hebosan seuneu,
di tĕngah anak Adam [b] noe hoentoena
toembak djeung djamparing, sarta
6 letahna pĕdang seukeut. 'Moegi ngaloehoerkeun
andjeun [c] ti batan langit, noen
Allah! kamoeljaän andjeun moegi njata
di saboemi kabeh. *a* Djab. 7:3.
*b* Djab. 55:22; 59:8. *c* Djab. 108:6.
7 Eta teh [a] geus njarawiskeun rawe
baris tapak koering; njawa koering ditoengkoelkeun;
eta geus njarijeun piloewang
di hareupeun koering, dirina
pada tigoebroes ka djĕrona. Selah.
*a* Djab. 7:16; 31:5.
8 Hate koering pageuh, noen Allah!
hate koering pageuh; koering sĕdja
9 njanji sarĕng moedji. 'Eh [a] pangatjian!
geura njaring; eh, [b] tjĕlĕmpoeng djeung
katjapi! geura njaring; koering sĕdja
ngageuingkeun padjar. *a* Djab. 16:9.
*b* Djab. 108:3.
10 Noen Goesti! [a] koering sĕdja hatoer
noehoen ka andjeun di sagala bangsa;
sĕdja moedji ka andjeun di sagala kaom.
11 'Karantĕn [b] kaäsihan andjeun agoeng
dongkap ka langit, sarĕng kajaktosan
12 andjeun doemoegi ka mega. 'Moegi ngaloehoerkeun
andjeun ti batan langit,
noen Allah! kamoeljaän andjeun moegi
njata di saboemi kabeh. *a* Djab. 18:50.
*b* Djab. 36:6.

## DJABOER 58.

Pikeun kokolot njanji; [a] lagoe Oelah
ngaroeksak. Ijeu pangeling-ngeling
damĕlan Dawoed. *a* Djab. 57:1.
2 Eh, [a] para allah! karah sajakti maraneh
ngomong noe sabĕnĕrna? Eh, anak
Adam! karah maraneh ngahoekoeman
3 teh saestoena? 'Satĕgĕsna maraneh di
djĕro hate njarijeun kagorengan; maraneh
dina tanah narimbang panganijaja
leungeun maraneh. *a* Djab. 82:1.
4 Djalma daroraka watĕk njingkir ti sĕmĕt
pianakan, sarasab ti waktoe dikan-
5 doeng, toekang ngomong bohong. 'Peurahan,
[a] saroepa peurah oraj; ibarat oraj
wĕlang notorekkeun, njotjokan tjeulina,
6 'malar teu ngadenge sowara toekang ngadjampean,
sowara malim, noe bisa noembalan.
*a* Djab. 140:4.

7 Noen Allah! [a] moegi motongkeun
hoentoena di djĕro soengoetna; sihoeng
eta singa ngalora moegi dipoenglakkeun,
8 Pangeran! 'Moegi dirina sina aladjoer,
sapĕrtos tjai noe palid; ana mĕntang
djamparingna, moegi sina parĕpĕd man-
9 ten. 'Moegi dirina sina sapĕrtos limoessakeureut,
lĕboer bari leumpang; [b] sarĕng
sapĕrtos anak oedoel, noe teu pisan
10 nendjo panon-poë! 'Samemeh daloeng
maraneh ngarasa soeloeh tjoetjoek, boh
baseuh, boh seuneuan, tangtoe koe andjeunna
dikĕboetkeun manten koe angin
riboet. *a* Djab. 3:8. *b* Aj. 3:16.
11 Djalma noe bĕnĕr piboengaheun, lamoen
nendjo balĕsan; [a] soekoena bakal
12 mandi gĕtih djalma doraka. 'Sarta manoesa
bakal njĕboet kijeu: Poegoeh, anoe
bĕnĕr meunang gandjaran; poegoeh, aja
Allah noe ngahoekoeman di boemi.
*a* Djab. 68:24.

## DJABOER 59.

Pikeun kokolot njanji; [a] lagoe Oelah
ngaroeksak. Ijeu pangeling-ngeling damĕlan
Dawoed; [b] basa Saoel miwarangan,
sarta ngadjaraga boemi Dawoed, karĕpna
dek dipaehan. *a* Djab. 57:1.
*b* 1 Sam 19:11.
2 Noen, Allah koering! moegi ngaloepoetkeun
koering ti satroe koering;
moegi koering dirahajoekeun ti sakoer
3 noe ngamoesoeh ka koering! 'Moegi
ngaloepoetkeun koering ti noe njarijeun
kagorengan, sarĕng moegi koering disalamĕtkeun
ti toekang ngoetjoerkeun
4 gĕtih! 'Karantĕn, salĕrĕsna, pada masang
baja ka njawa koering; noe barĕdas
ngagoronjok nijat goreng ka koering;
taja kamasijatan koering sarĕng
5 taja dosa koering, noen Pangeran! 'Pada
maroeroe, sasadijaän, nanging koering
taja kalĕlĕpatan. Moegi geura goegah,
mĕndakan ka koering sarĕng ningalan!
6 'Mangga andjeun, Pangeran, Allah sawadya-balad,
Allah Israil! moegi geura
ngadĕg, njiksa ka sadajana oerang kapir;
moegi oelah ngoernijaän ka sakoer
noe tjidra doraka! Selah.
7 Reup peuting eta teh daratang deui,
ngahĕrĕngan sapĕrtos andjing, bari koe-
8 koerilingan di nagara. 'Salĕrĕsna, eta
pada ngaboewih soengoetna; [a] biwirna
aja pĕdangan; karana [b] saha, [pokna,]

9 noe ngadenge? 'Doepi andjeun, Pange-
ran! [c] bade ngagoemoedjĕngkeun ka
dinja; sadajana oerang kapir koe an-
10 djeun bade dipojok. 'Mĕnggahing kabĕ-
dasanana, koering sĕdja ngantos-ngan-
tos ka andjeun; karantĕn nja Allah noe
djadi koeta koering noe loehoer.

*a* Djab. 57: 5. *b* Djab. 64: 6. *c* Djab. 37: 13.

11 Allah koering bakal njondongan ka
koering njandak kaäsihanana; [a] koering
koe Allah bakal dipaparin poewas nendjo
12 ka noe njoesoekĕr ka koering. 'Moegi
eta oelah diparaehkeun, bisi bangsa koe-
ring harilap; moegi disina aprak-apra-
kan koe kawasa andjeun, bari seug di-
raroeboehkeun, noen Goesti, kĕpĕng koe-
13 ring sadaja! 'Tina dosa soengoetna, tina
omongan biwirna, moegi sina pada ka-
ringkoes koe kamagoenganana; kitoe
deui tina panjapa sarĕng tina bohong,
14 noe koe eta dipiomong. 'Moegi dibejak-
keun sadjĕro bĕndoe; moegi dibejak-
keun, dongkap ka euweuhna; sarĕng
sina nganjarahokeun, jen Allah noe
moerba di Jakoeb, malah dongkap ka
toengtoeng boemi. Selah. *a* Djab. 54: 9.
15 Sarĕng reup peuting eta teh sina da-
ratang deui, ngahĕrĕngan sapĕrtos an-
djing, bari koekoerilingan di nagara.
16 'Maranehanana sina aprak-aprakan, nji-
jar hakaneun; ana teu sareubeuheun,
17 sina mareuting. 'Doepi koering teja
sĕdja nganjanjikeun kabĕdasan andjeun;
sarĕng [a] braj beurang koering sĕdja
sĕsĕnggakan tina hal kaäsihan andjeun;
karantĕn andjeun minangka koeta noe loe-
hoer pikeun koering, sarĕng pamoeroean
18 keur mangsa koering kasoesahan.'Noen,
Benteng koering! ka andjeun koering
sĕdja moedji; karantĕn nja Allah noe
djadi koeta koering noe loehoer, Allah
koering noe langkoeng asih. *a* Djab. 30: 6.

## DJABOER 60.

Pikeun kokolot njanji; [a] lagoe Bakoeng
pĕrtelaän. Ijeu pangeling-ngeling da-
2 mĕlan Dawoed, baris miwoeroek; 'basa
[b] Dawoed mĕrangan ka oerang Sam
tanah Mesopotami djeung ka oerang
Sam tanah Soba, sarta Joab keur moe-
lih, djeung ngelehkeun oerang Edom
di lĕbak Oejah, salaksa doewa reboe noe
kasamboet. *a* Djab. 80: 1. *b* 2 Sam. 8: 3, 13.
3 Noen Allah! koering sadaja koe an-
djeun tadi dipitjeun, dibĕdahkeun; an-
djeun teh ngabĕndon; moegi koering
4 sadaja dipoelihkeun deui! 'Tanah teh
koe andjeun disina ojag, disina ngarĕ-
wag; moegi ngahadekeun karoeksaka-
nana, karantĕn dongkap ka gojang.
5 'Oemat andjeun koe andjeun disina nga-
rasa noe bangga pisan; koering sadaja
koe andjeun diinoeman anggoer pagijoe-
6 ngan. 'Dĕmi andjeun ka noe aribadah
ka andjeun geus maparinkeun hidji ban-
dera, baris ngahoedangkeun diri, tina
7 sabab kajaktosan. Selah. 'Soepaja ka-
asih andjeun [a] pada didjait, moegi ma-
parin kasalamĕtan koe panangan an-
djeun tĕngĕn, sarĕng moegi koering sa-
daja dikaboel! *a* Djab. 108: 7.
8 Allah geus ngandika dina kasoetjia-
nana; koering sĕdja soeka-soeka; koe-
ring sĕdja ngabagikeun nagara Sĕkem,
9 sarĕng ngoekoer lĕbak Soekot. 'Koering
noe gadoeh tanah Gilad, sarĕng koering
noe gadoeh tanah Mĕnase; ari Epraim
poerah ngaraksa sirah koering, sarĕng
10 Joeda [a] limboehan koering. 'Moab mi-
nangka pangobokan koering; ka loe-
hoer Edom koering sĕdja ngaloengkeun
sapatoe koering; eh, tanah Pĕlisti! geu-
ra soesoerakan tina hal kami.

*a* 1 Moesa 49: 10.

11 Saha noe pingasoepkeuneun koering
ka nagara noe wĕwĕg? saha noe pingan-
12 teurkeuneun koering ka Edom? 'Ari
andjeun teh, noen Allah! lain mitjeun
koering sadaja? [a] sarawoeh andjeun
hanteu njarĕngan boedal, noen Allah! sa-
13 rĕng wadya-balad koering. 'Moegi ma-
parin pitoeloeng ka koering sadaja, di-
leupaskeun ti noe njoesoekĕr; da ari
toeloengan manoesa mah taja damĕlna.
14 'Reudjeung Allah bakal oerang mari-
lampah kagagahan; karana sakoer noe
njoesoekĕr ka oerang mĕngke koe an-
djeunna diidĕk-idĕk. *a* Djab. 44: 10.

## DJABOER 61.

Pikeun kokolot njanji; make tatabeu-
han kawat. Damĕlan Dawoed.
2 Noen Allah! moegi ngadangoekeun
panjĕloek koering; moegi rĕgĕpkeun
3 panĕda koering. 'Ti toengtoeng boemi
koering sasambat ka andjeun keur hate
koering kalĕlĕban; moegi koering ditoe-
joen [a] ka batoe karang noe loehoer ti

4 batan koering. 'Karantĕn nja andjeun
noe djadi panjalindoengan koering, pang-
goeng reugreug tina sabab moesoeh.
5 'Koering bade ngaroengroeng [b] di himah
andjeun salalanggĕngna; [c] bade njalin-
doeng dina djangdjang andjeun, di noe
boeni. Selah. *a* Djab. 27:5. *b* Djab. 15:1.
*c* Djab. 36:8.

6 Karantĕn andjeun, noen Allah! paran-
tos ngamakboel nadar koering; andjeun
ka koering parantos maparin warisan
noe ibadah ka padjĕnĕngan andjeun.
7 'Andjeun kĕrsa mandjangkeun oemoer
radja; taoenna moenggah toeroen-toe-
8 moeroen; 'bade tjalik salalanggĕngna
di pajoeneun Allah. Moegi ngabakoe-
keun [a] kaäsihan sarĕng kajaktosan, sina
9 ngadjaraga ka radja. 'Ari kitoe mah
koering bade moedji ka padjĕnĕngan
andjeun salalamina, [b] bari nĕkanan na-
dar koering saban-saban dintĕn.
*a* Djab. 57:4. *b* Aj. 22:27.

## DJABOER 62.

Pikeun kokolot njanji; atoeran [a] Jĕdoe-
toen. Ijeu djaboer damĕlan Dawoed.
*a* Djab. 39:1.

2 Estoe njawa kaoela [a] asrah ka Al-
lah; kasalamĕtan kaoela datangna ti
3 andjeunna. 'Estoe andjeunna noe djadi
batoe karang kaoela djeung kasalamĕ-
tan kaoela, koeta kaoela noe loehoer;
kaoela moal tidjalikeuh bangĕt.
*a* Djab. 37:7.

4 Sabaraha pililaeunana deui maraneh
nja dek ngĕrĕpoek ka djalma sahidji,
maehan ka dinja maraneh sakabeh, iba-
rat bilik dojong, pagĕr noe rek eunjeuh?
5 'Estoe pikarĕpeunana dek ngaragrag-
keun eta tina kaloehoeranana; kasaroe-
kaänana kana bohong; [a] pada ngabĕr-
kahan koe biwirna, dĕmi sadjĕro atina
mah pada njapa. Selah. *a* Djab. 28:3.
6 Eh njawa! sing estoe asrah ka Al-
lah; karana pangharĕpan kaoela datang-
7 na ti andjeunna. 'Estoe andjeunna noe
djadi batoe karang kaoela djeung ka-
salamĕtan kaoela, koeta kaoela noe loe-
hoer; kaoela moal tidjalikeuh.
8 Di Allah ajana kasalamĕtan kaoela
[a] djeung kahormatan kaoela; batoe-ka-
ranging benteng kaoela djeung panja-
9 lindoengan kaoela nja Allah. 'Eh oemat!
sing ngarandĕl ka andjeunna sapapan-
djangna; [b] koedoe pada ngoetjoetkeun
hate maraneh ka pajoeneun andjeunna;
Allah noe djadi panjalindoengan oerang.
Selah. *a* Djab. 3:4. *b* 1 Sam. 1:15.
10 Estoe tjatjah teh sija-sija, sarta me-
nak teh bohong; dina taradjoe tangtoe
pada moemboel; sarejana pada ham-
11 pang alah batan kasija-sijaän. 'Poma
oelah ngarandĕl ka panganijaja, djeung
oelah ngadjadi sija-sija djalan ngaram-
pas; [a] lamoen kamoektian ngagĕdean,
poma oelah djadi ati. *a* 1 Tim. 6:17.
12 Allah geus ngandika sakali, doewa
kali eta teh kadengena koe kaoela, jen
13 kawasa teh kagoengan Allah. 'Kitoe
deui andjeun, Goesti! noe kagoengan
kaäsihan; [a] karantĕn andjeun malĕs
ka hidji-hidji djalma noemoetkeun koe-
maha pagaweanana bae. *a* Roem 2:6.

## DJABOER 63.

Ijeu djaboer damĕlan Dawoed, [a] basa
ajana di tĕgal lĕga Joeda.
*a* 1 Sam. 22:5; 24:1.

2 Noen Allah! andjeun teh Allah koe-
ring; isoek-isoek koering nejangan an-
djeun; [a] njawa koering halabhabeun ka
andjeun, awak koering nineungeun ka
andjeun, dina tanah keëng nja hanaäng,
3 anoe taja tjai. 'Kitoe koering teh tadina
di djĕro kasoetjian sok mĕlĕng ka an-
djeun, hajang waspada kana kawasa
4 sarĕng kana kamoeljaän andjeun. 'Ka-
rantĕn kaäsihan andjeun sae alah batan
hiroep; biwir koering bade ngagoeng-
ngagoeng ka andjeun. *a* Djab. 143:6.
5 Kitoe koering sĕdja njoekoerkeun ka
andjeun satoetoep hiroep koering; sĕdja
ngadjoengdjoengkeun leungeun koering
6 mawa padjĕnĕngan andjeun. 'Njawa koe-
ring [a] piseubeuheun, sapĕrtos koe gadjih
sarĕng minjak; sarawoeh soengoet koe-
ring pimoedjieun koe biwir sĕnggak;
7 'satijap-tijap koering eling ka andjeun
di ĕnggon koering, bari mikiran andjeun
8 satoetoep waktoe ronda. 'Karantĕn nja
andjeun noe djadi panoeloeng koering,
[b] sarĕng dina aoeb djangdjang andjeun
9 koering bade sĕsĕnggakan. 'Njawa koe-
ring montel ngiring ka andjeun; pana-
ngan andjeun tĕngĕn ngahajeukan ka
koering. *a* Djab. 65:5. *b* Djab. 61:5.
10 Doepi itoe noe ngararah pati koering,
karĕpna ngaroeksak mah, [a] piarasoepeun

11 ka noe pangdjĕrona di boemi. 'Bakal
diwarĕrĕgkeun ka pangawasa pĕdang,
12 nja pidjadieun doeoeman adjag. 'Sa-
wangsoelna diri radja teh piboengaheun
di djĕro Allah; saha-saha noe soempah
njĕboet andjeunna bakal moedji maneh;
karana soengoet noe ngaromong bohong
bakal ditoetoep. *a* Djab. 55:16.

## DJABOER 64.

Pikeun kokolot njanji. Ijeu djaboer da-
mĕlan Dawoed.
2 Noen Allah! moegi-moegi ngadangoe-
keun sowara koering dina gĕgĕroengan
koering; moegi ngaraksa hiroep koering
3 tina panjingsijeunan moesoeh! 'Moegi
[a] ngaboenikeun koering ti karagĕman
bangsat-bangsat, ti kagoejoeran djalma
4 noe njarijeun kagorengan, 'noe geus
njareukeutan letahna [b] sapĕrtos pĕdang,
sarĕng pada mĕntang djamparingna,
5 omongan pait; 'dipĕsatkeun [c] ti noe
boeni ka noe satĕmĕnna; ngadak-nga-
dak dipĕsatkeunana ka dinja, sarĕng
taja kasijeunna. *a* Djab. 27:5; 31:21.
*b* Djab. 59:8. *c* Djab. 11:2.
6 Pada ngoewatkeun dirina dina pĕr-
kawis awon; pasinina dek masang ri-
djĕt njoempoet-njoempoet; [a] aromongna:
7 Saha noe pinendjoĕun eta? 'Pada ngoe-
lik kadjoeligan; geus tarapti akal beu-
nang ngoelik; ari ati djalma sarta pikir
nja djĕro. *a* Djab. 94:7.
8 Dĕmi Allah bakal mĕsatkeun djam-
paring ka darinja; ngadak-ngadak pida-
9 tangeun balahina. 'Seg eta teh bakal
pada dibantingkeun; letahna sorangan
bakal ngamoesoeh ka darinja; ari sa-
koer noe nendjo ka maranehna [a] bakal
10 pada gogodĕg. 'Sarta sakabeh manoesa
bakal sarijeuneun; djeung bakal pada
ngoewarkeun dadamĕlan Allah, bari nga-
11 hartikeun padamĕlan andjeunna. 'Djalma
noe bĕnĕr bakal boengah di djĕro Pa-
ngeran, sarta njalindoeng ka andjeun-
na; djeung sakoer noe saestoe hatena
bakal pada moedji maneh. *a* Djab. 22:8.

## DJABOER 65.

Pikeun kokolot njanji. Ijeu djaboer
poepoedjian damĕlan Dawoed.
2 Ka andjeun, noen Allah! disangga-
keun pamoedji di Sion [a] sarĕng asrahna;
sarawoeh ka andjeun [b] pada nĕkanan
3 nadar. 'Andjeun ngamakboel panĕda;
saniskantĕn daging mĕngke darongkap
4 ka andjeun. 'Koering pada kalindih koe
lampah kadorakaän; nanging kamasi-
jatan koering nja andjeun noe ngaleu-
5 ngitkeun. 'Bagdja tĕmĕn noe koe an-
djeun dipilih sarĕng dikĕrsakeun marĕk,
soepaja ngĕnggon di boeroean andjeun!
Koering pisareubeuheun [c] koe kangeu-
nahan gĕdong andjeun, kasoetjian kabah
andjeun. *a* Djab. 62:2. *b* Djab. 50:14. *c* Djab. 36:9.
6 Andjeun ka koering sadaja pingawa-
loneun pĕrkawis matak sijeun, nganggo
kaädilan, noen Allahing kasalamĕtan
koering, noe djadi panganděl satoeng-
toeng boemi sarĕng laoet pangdjara-
7 oehna! 'noe mageuhkeun goenoeng-goe-
noeng koe kabĕdasanana, nganggo di-
8 beulitan kawasa; 'noe mondah tagiwoer
laoet, tagiwoer ombakna, sarĕng ka-
9 roesoehan bangsa-bangsa. 'Moenggah
priboemi sadajana toengtoeng sarijeu-
neun koe tanda-tanda andjeun; pang-
bidjilan isoek sarĕng sore koe andjeun
disina sarĕnggak.
10 Andjeun [a] geus ngalajad kana tanah,
sarĕng ditjaian, disoegihkeun langkoeng-
langkoeng; [b] waloengan Allah pinoeh
koe tjai. Andjeun njadijakeun pirĕdjĕ-
kieunana, ari taneuh koe andjeun geus
11 ditjawiskeun kitoe. 'Tapakna singkal
koe andjeun disina rĕmbĕs, disina njĕ-
rĕp kana lolongkrangna, disina bĕje lan-
taran hoedjan ngĕtjrĕk; ari djadjadina
koe andjeun dibĕrkahan. *a* Roet 1:6.
*b* Djab. 46:5.
12 Taoen kamoerahan andjeun koe an-
djeun geus dimakoetaän, sarĕng aloeran
13 andjeun njoeroeloek minjak. 'Njoeroe-
loekna ka pangangonan tĕgal lĕga, sa-
rĕng pasir-pasir disaboekan kagĕrahan.
14 'Sampalan pada kadangdanan ingon-
ingon, sarĕng lĕbak-lĕbak pada kalam-
poedan gandoem. Sadajana soesoerakan,
malah njaranji.

## DJABOER 66.

Pikeun kokolot njanji. Ijeu poepoedjian
djaboer.
[a] Eh saboemi kabeh! geura soesoe-
2 rakan ka Allah. 'Geura njaranjikeun ka-
moeljaän padjĕnĕnganana; geura nja-
ranggakeun kahormatan baris pamoedji
3 ka andjeunna. 'Koedoe ka Allah pada

oendjoekan kijeu: Amboe, dadamĕlan
andjeun koe matak sijeun! Tina kaägoe-
ngan kawasa andjeun noe mawi sada-
jana moesoeh andjeun pitaloekeun ka
4 andjeun poera-poera. 'Saboemi kabeh
bade njarĕmbah ka andjeun, sarĕng ma-
roedji ka andjeun; bade pada moedji
ka padjĕnĕngan andjeun. Selah.

*a* Djab. 98 : 4.

5 [a] Hijap ka darijeu, tarendjokeun da-
damĕlan Allah! Panteg matak sijeun pa-
6 nganggona njĕpĕng anak Adam. 'Laoet
[b] koe andjeunna disalin didamĕl dara-
tan; pada meuntas bangawan, njaro-
rangna badarat; di dinja kaoela pada
7 boengah koe andjeunna. 'Andjeunna noe
moerba salalanggĕngna koe kawasana;
[c] sotjana ningalikeun bangsa kapir. Noe
basangkal oelah ngagĕdekeun maneh.
Selah. *a* Djab. 46 : 9. *b* 2 Moesa 14 : 21; Jos. 3 : 17.
*c* Djab. 11 : 4.

8 Eh bangsa-bangsa! geura njaloekoer-
keun ka Allah kaoela; sing tarik so-
9 wara nja moedji ka andjeunna, 'noe nga-
hiroepan njawa kaoela, sarta teu ngidi-
10 nan soekoe kaoela tidjalikeuh. 'Karan-
tĕn koering sadaja koe andjeun ditjoba,
noen Allah! Koering koe andjeun pada
11 dilĕboer, sapĕrtos ngalĕboer perak; 'koe-
ring koe andjeun pada dilĕbĕtkeun kana
djaring; andjeun ka bobokong koering
12 sadaja nĕrapkeun beungbeurat; 'sirah
koering koe andjeun dikĕrsakeun ditoem-
pakan djalma; koering njarorang seu-
neu sarĕng njarorang tjai; nanging koe-
ring sadaja koe andjeun dika-loewarkeun
kana kadjĕmbaran.

13 Koering sĕdja asoep ka gĕdong an-
djeun, ngabantoen koerban doeroekan;
[a] sĕdja nĕkanan ka andjeun sadajana
14 nadar koering, 'noe dioetjapkeun koe
biwir koering, didjangdjikeun koe soe-
ngoet koering, basa koering keur soesah.
15 'Koering ka andjeun sĕdja ngahatoer-
keun koerban doeroekan domba lalin-
toeh, [b] sinarĕngan seuseungitan domba
lalaki; sĕdja njanggakeun sapi sarĕng
badot. Selah. *a* Djab. 116 : 18. *b* 3 Moesa 1 : 13.

16 Hijap ka darijeu, darengekeun, eh sa-
koer noe ibadah ka Allah! kaoela dek
njaritakeun anoe koe andjeunna dida-
17 mĕl ka njawa kaoela. 'Kaoela sasambat
ka andjeunna koe biwir, sarta panga-
goeng-ngagoeng geus aja di handapeun
18 letah kaoela. 'Saoepama kaoela dina
hate mandĕng kana kagorengan, Goesti
19 moal ngamakboel. 'Padahal Allah nga-
makboel, dirĕgĕpkeun sora panĕda ka-
20 oela. 'Sagala poedji ka Allah, noe teu
njingkahkeun panĕda kaoela, sarta ka-
asihanana teu ditjandak ti kaoela!

## DJABOER 67.

Pikeun kololot njanji; make tatabeu-
han kawat. Ijeu djaboer poepoedjian.
2 Allah moegi aja sih-koernija ka koe-
ring sadaja sarĕng ngabĕrkahan ka koe-
ring sadaja; [a] moegi njaängkeun pa-
meunteuna ka koering sadaja! Selah.

*a* 4 Moesa 6 : 24, 25.

3 Soepaja djalan andjeun kanjahoan di
boemi, sarĕng kasalamĕtan andjeun ka-
njahoan koe sadajana oerang kapir.
4 Bangsa-bangsa mĕngke maroedji ka
andjeun, noen Allah! bangsa-bangsa sa-
dajana mĕngke maroedji ka andjeun.
5 Kaom-kaom mĕngke baroengah sa-
rĕng sarĕnggak; karantĕn andjeun [a] ka
bangsa-bangsa bade ngahoekoeman sa-
rĕng saestoe-estoena, kalajan kaom-kaom
noe di boemi koe andjeun bade dita-
roejoen. Selah. *a* Djab. 96 : 13.
6 Bangsa-bangsa mĕngke maroedji ka
andjeun, noen Allah! bangsa-bangsa sa-
dajana mĕngke maroedji ka andjeun.
7 Boemi ngabidjilkeun hasil-hasilna;
Allah, Allah koering sadaja, tangtoe
ngabĕrkahan ka koering sadaja!
8 Allah tangtoe ngabĕrkahan ka koe-
ring sadaja; sarta sagala toengtoeng
boemi mĕngke sarijeun koe andjeunna.

## DJABOER 68.

Pikeun kokolot njanji. Ijeu djaboer poe-
poedjian damĕlan Dawoed.
2 [a] Allah moegi ngadĕg, moesoehna
moegi dipabalĕntjarkeun, sarĕng noe ga-
reuleuh ka andjeunna moegi sina kala-
3 boer ti pajoeneunana! 'Moegi koe an-
djeun dikĕboetkeun, sapĕrtos haseup di-
kĕboetkeun [koe angin]; [b] sapĕrtos ma-
lam leëh hareupeun seuneu, moegi nja
kitoe noe daroraka sina laleungit ti pa-
joeneun Allah! *a* 4 Moesa 10 : 35. *b* Djab. 97 : 5.
4 Doepi noe balĕnĕr mah moegi sina
baroengah; sina saroeka-soeka di pajoe-
neun Allah; nja moegi sina aratoh koe
5 kaboengahan. 'Geura njaranji ka Allah,

geura maroedji ka padjĕnĕnganana;
[a] koedoe njarijeun djalan pikeun noe
nitih njorang tĕgal lapang; ari padjĕ-
nĕnganana Pangeran; djeung koedoe
pada soeka-soeka pajoeneunana!
*a* Jĕs. 40 : 3.
6 Allah, di panglinggihanana noe soetji,
[a] djadi rama pahatoe-pahatoe sarta ha-
7 kim randa-randa. 'Noe noenggĕlis [b]
ngĕnggonna koe Allah dipaparin ahli;
[c] sakitan dika-loewarkeun kana kara-
hajoean; dĕmi noe basangkal mah ma-
ratoeh di ĕnggon kĕlang. *a* Djab. 10 : 14.
*b* Djab. 113 : 9. *c* Djab. 146 : 7.
8 Noen Allah! waktoe andjeun djĕng-
kar ti heulaeun oemat andjeun, basa
andjeun ngadampal di ĕnggon rehe; (Se-
9 lah) 'harita boemi teh ojag, malah la-
ngit njaktjlakan bawaning sarijeun Al-
lah; [a] komo Sinai teja ojag bawaning
sijeun Allah, Allah Israil. *a* 2 Moesa 19 : 16, 18.
10 Noen Allah! andjeun moeroeboetkeun
hoedjan soegih pisan ka kagoengan an-
djeun; sarĕng satijap-tijap lĕsoe, koe an-
11 djeun dikoewatkeun deui. 'Tjotjoöan an-
djeun ngarĕnggon di dinja; andjeun nga-
bajoean ka noe balangsak koe kamoe-
rahan andjeun, noen Allah!
12 Goesti maparin timbalan; ari noe nga-
wartakeun bedja ngeunah teh balad gĕde
13 pisan. 'Radja wadya-balad ngabĕtjir pa-
tingalatjir; sarta noe mangkoek di imah
14 ngabagi djarahan. 'Satijap-tijap maraneh
ngarĕnggon [a] di antara karapjak domba,
djangdjang djapati teh sapoet perak,
15 djeung boeloena sapoet ĕmas hedjo.' Basa
noe Langkoeng Kawasa ngaboerisatkeun
radja-radja dina tanah, djadina satjara
toeroen saldjoe ka goenoeng Salmon.
*a* 1 Moesa 49 : 14; Hak. 5 : 16.
16 Goenoeng Basan goenoeng Allah; goe-
noeng Basan teh goenoeng noe reja poen-
17 tjakna. 'Eh, goenoeng-goenoeng noe reja
poentjakna! naha mana ngadarĕlekan
ka goenoeng [a] noe koe Allah dikĕrsa-
keun dilinggihan? Malah koe Pangeran
18 bakal dilinggihan saĕndĕng-ĕndĕng. 'Ka-
reta Allah [b] balaksa-laksa bakĕti-kĕti;
Goesti diaping koe eta; kawas Sinai
19 teja dina kasoetjian. 'Andjeun [c] geus
moenggah ka manggoeng, njandak bo-
jongan; andjeun nampa pangabakti ma-
noesa, samalah noe basangkal oge, soe-
paja linggih Pangeran Allah. *a* Djab. 78 : 68.
*b* 2 Radj. 6 : 17. *c* Djab. 47 : 6; Ep. 4 : 8.

20 Sagala poedji ka Goesti; saban-saban
poë andjeunna mangnjoendangkeun ba-
bawaän oerang; nja eta Allah teja ka-
21 salamĕtan oerang. Selah. 'Nja eta Allah
teja ka oerang teh Allah noe njalamĕt-
keun dongkap ka toetoegna; sarta Pa-
ngeran Goesti noe kagoengan djalan ka
loewar tina maot.
22 Tangtoe Allah [a] mĕngke ngarĕmoek-
keun hoeloe moesoeh-moesoehna, tang-
koerak boeoekan djalma noe loemakoe
23 di djĕro kasalahanana.'Timbalan Goesti:
Kami dek moelangkeun ti Basan, kami
dek moelangkeun ti djĕro-djĕrona laoet.
24 'Soepaja [b] soekoe maneh ngĕtjĕbĕr dina
gĕtih, djeung letah andjing maneh meu-
nang bagian moesoeh-moesoeh.
*a* Djab. 110 : 6. *b* Djab. 58 : 11.
25 Noen Allah! sadajana geus narendjo
hĕlaran andjeun, hĕlaran Allah koering,
26 Radja koering, nganggo kasoetjian. 'Ti
hareula ahli njanji; katema koe toekang
ngatjapi; di tĕngah landjang-landjang
27 noe nĕrĕbang. 'Geura njaloekoerkeun ka
Allah dina pakoempoelan; geura nja-
loekoerkeun ka Goesti, eh sakoer noe
28 asal soemoer Israil! 'Di dinja aja Bin-
yamin boengsoena, noe marentah ka ma-
ranehna; para kapala Joeda saäleutan-
saäleutanana; para kapala Sĕboeloen,
para kapala Naptali.
29 Allah maneh miwarang maneh sing
boga kakoewatan; moegi ngoewatkeun,
noen Allah! noe koe andjeun geus di-
30 damĕl ka koering sadaja. 'Tina sabab
kabah andjeun di Jĕroesalem, [a] radja-
radja bade ngahatoerkeun paseba ka
31 andjeun. 'Moegi njeuseul ka barahala [b]
noe dina bajongbong; kana djĕmoehan [c]
sapi lalaki sinarĕngan anak sapi bangsa-
bangsa, soepaja pada sĕrah-bongkokan,
njanggakeun perak poepoeton. Andjeun-
na geus ngaboerantakkeun bangsa-bang-
32 sa, noe rarĕsĕpeun pĕrang. 'Mĕngke pi-
daratangeun bopati-bopati [d] ti Mĕsir;
oerang Koes bakal moeroekeun leu-
ngeunna njĕmbah ka Allah. *a* Djab. 72 : 10.
*b* Aj. 40 : 16. *c* Djab. 22 : 13. *d* Jĕs. 19 : 21.
33 Eh, sakoer karadjaän di boemi! geura
njaranji ka Allah; geura pada moedji
34 ka Goesti; (Selah) 'ka noe nitih dina
[a] langiting sadajana langit, noe ti kadim;
geuning, andjeunna sok ngagĕntra, gĕn-
35 trana leuwih bĕdas.'Geura njaranggakeun

[b] kabĕdasan ka Allah! Kaägoenganana
aja di loehoereun Israil, djeung kabĕda-
sanana aja dina mega. [a] 1 Radj. 8:27.
[b] Djab. 29:1.

36 Noen Allah! andjeun langkoeng nja
matak sijeun ti djĕro kasoetjian andjeun.
Allah Israil, nja eta noe maparin ka-
bĕdasan djeung kakoewatan ka oemat.
Sagala poedji ka Allah!

## DJABOER 69.

Pikeun kokolot njanji; [a] lagoe Bakoeng.
Damĕlan Dawoed. [a] Djab. 45:1.

2 Moegi njalamĕtkeun ka koering, noen
Allah! karantĕn tjai asoep, dongkap ka
3 njawa. 'Koering [a] tipĕtĕk dina patĕran
djĕro, taja geusan nangtoeng; koering
titeuleum dina tjai djĕro, kalipoetan
koe ombak. [a] Djab. 40:3; 144:7.

4 Koering tjape balas sasambat; tikoro
koering toehoereun, panon koering roek-
sak, bawaning koering ngantos-ngantos
5 ka Allah koering. 'Noe migeuleuh ka
koering [a] taja sabab teh reja ti batan
boeoek koering; noe dek ngabasmi ka
koering, noe ngamoesoeh ka koering
djalan palsoe teh, loba pisan; anoe teu
dirampas koe koering koedoe bae koe
koering digĕntosan. [a] Djab. 35:19.

6 Noen Allah! andjeun noe langkoeng
oeninga dina kapaloengan koering; sa-
rĕng kalĕlĕpatan koering hanteu kading-
7 dingan ka andjeun. 'Moegi-moegi noe
ngalarĕp-ngarĕp ka andjeun oelah ma-
reunang era tina sabab koering, noen
Goesti, Pangeran sawadya-balad! Moegi-
moegi noe narejangan andjeun oelah ma-
reunang wirang tina sabab koering, noen
8 Allah Israil! 'Karantĕn nja koe hal an-
djeun koering pangnjandang kahinaän
teh, moenggah beungeut koering kali-
poetan koe wiwirang.

9 [a] Koering dipideungeun koe doeloer-
doeloer koering, nja diangkĕn oerang
nagara lijan koe noe saindoeng sarĕng
10 koering. 'Karantĕn [b] bawaning goemati
ka gĕdong andjeun noe mawi koering
dongkap ka lĕboer; sarĕng ngaharina-
keunana djalma noe ngahinakeun ka
andjeun teh geus naringgang ka koering.
11 'Ari koering tjeurik, bari njawa koe-
ring poewasa; seug djadi matak nga-
hinakeun ka koering. [a] Aj. 19:13; Djab. 38:12.
[b] Joh. 2:17; Roem 15:3.

12 Ari noe koe koering didjijeun pake
koering [a] karoeng; seug djadi matak
koering teh koe eta didjijeun misil.
13 'Sakoer noe darijoek dina lawang pada
ngawangkongkeun koering; sarĕng koe-
ring dipake kakawihan koe noe bareuki
14 nginoem arak. 'Ari koering teja, panĕda
koering ka andjeun, Pangeran! [b] dina
mangsa kasoekaän andjeun; noen Allah!
tina kagĕdean kaäsihan andjeun, moegi
koering dikaboel, noemoetkeun kajak-
tosaning kasalamĕtan andjeun.
[a] Djab. 35:13. [b] Jĕs. 49:8.

15 Moegi ngaloewarkeun koering tina
leutak, oelah tjijos koering tilĕlĕp; moegi
koering dileupaskeun ti noe gareuleuh
16 ka koering, sarĕng tina tjai djĕro! 'Moegi
oelah tjijos koering kalipoetan koe om-
bak, sarĕng moegi oelah koengsi koe-
ring dilĕglĕg koe noe djĕro; kalajan
soemoer moegi oelah sina noetoep lijang-
na di loehoereun koering!

17 Noen Pangeran! moegi koering dika-
boel; karantĕn kaäsihan andjeun sipat
moerah; moegi majoen ka koering, noe-
moetkeun kagĕdean kawĕlasan andjeun.
18 'Sarĕng moegi oelah meungpeunan pa-
meunteu andjeun ka abdi gamparan,
karantĕn koering keur soesah; moegi
19 koering enggal dikaboel. 'Moegi ngadeu-
keutan ka njawa koering, sarĕngna di-
djait; moegi leupaskeun koering tina
sabab moesoeh koering!

20 Andjeun noe langkoeng oeninga dina
kahinaän koering, kalajan dina kaeraän
koering, sarĕng dina kawirangan koe-
ring; sadajana noe njoesoekĕr ka koe-
ring ngagĕlar di pajoeneun andjeun.
21 'Kahinaän teh matak peupeus hate koe-
ring, sarĕng koering teh ripoeh; koering
ngarĕp-ngarĕp noe watir, nanging teu
aja; nja ngarĕp-ngarĕp noe ngalilipoer,
22 nanging teu kapĕndak. 'Ari eta teh ka
koering [a] pada mere hampĕroe, baris
hakaneun koering; sarĕng keur koering
halahhab pada nginoeman ka koering
tjoeka. [a] Mat. 27:34, 48.

23 [a] Medjana di hareupeunana sing nga-
djadi djirĕt; sarĕng sing ngadjadi ridjĕt
24 keur maranehanana salamĕt! 'Panonna
sing ngadjadi poëk, sangkan teu nga-
deuleu; sarĕng tjangkengna sing loem-
25 poeh salalamina! 'Moegi ngoetjoerkeun
bĕbĕndoe andjeun ka darinja; nja moegi

ditaradjangan koe kasangĕtan wĕra
andjeun! [a] Roem 11: 9.
26 [a] Lĕmboerna sing djadi soewoeng,
oelah aja noe ngeusian himah-himahna.
27 'Karantĕn pada nganijaja ka noe koe
andjeun digĕboeg; sarĕng pada mario-
mong kasangsaraän djalma noe koe an-
28 djeun disarabĕt. 'Moegi kadorakaänana
ditambah deui kadorakaän, sarĕng oelah
sina arasoep kana kabĕnĕran andjeun.
[a] Lal. 1: 20.
29 [a] Moegi eta pada dipareuman tina
kitab kahiroepan, sarĕng moegi oelah
disĕratkeun sarĕng djalma noe balĕnĕr.
30 'Ari koering teja nja balangsak nja sang-
sara; moegi koering koe pitoeloeng an-
djeun, noen Allah! diteundeun di noe
31 loehoer. 'Koering sĕdja moedji ka pa-
djĕnĕngan Allah make njanjian, sarta
sĕdja ngagoengkeun ka andjeunna make
pamoedji soekoer. [a] 2 Moesa 32: 32.
32 [a] Nja eta pikamanaheun koe Pange-
ran alah batan sapi lalaki, alah batan
sapi ngora tandoekan, beulah tjekerna.
33 'Ana katarendjo koe noe balangsak,
tangtoe baroengaheun; eh, sakoer noe
nejangan Allah! hate maraneh mangke
34 hiroep. 'Karana Pangeran ngamakboel
ka noe pada waloerat, sarta hanteu
mikatjoewa ka sakitan andjeunna.
[a] Djab. 50: 9, 13.
35 Langit djeung boemi koedoe maroedji
ka andjeunna, kitoe deui laoet djeung
36 sakoer noe koemĕlip di djĕrona. 'Ka-
rana Allah tangtoe njalamĕtkeun ka
Sion, djeung ngadĕgkeun nagara-nagara
Joeda; sarta bakal maratoeh di dinja,
37 reudjeung kawarisan eta. 'Ari toeroenan
abdi-abdina noe bakal pada ngamilik
eta; sarta sakoer noe njaäh ka padjĕ-
nĕngan andjeunna noe bakal ngareu-
sian eta.

## DJABOER 70.

Pikeun kokolot njanji. Damĕlan Da-
woed, baris ngelingkeun.
2 [a] Noen Allah! moegi sing enggal nga-
leupaskeun ka koering; noen Pangeran!
moegi geura mitoeloeng ka koering.
3 'Moegi sina mareunang era sarĕng wi-
rang sakoer noe ngarah pati koering;
moegi sina aloendoer ka toekang sa-
rĕng mareunang lara sakoer noe soeka
4 kana pitjilakaeun koering. 'Moegi sina
baralik tina bawaning kaeraänana, sa-
koer noe sok ngaromong: Poewas!
poewas! [a] Djab. 40: 14.
5 Moegi sadajana noe nejangan andjeun
sina aratoh sarĕng baroengah di djĕro
andjeun; sarĕng sakoer noe soeka kana
kasalamĕtan andjeun moegi sina njarĕ-
boet teu pĕtot-pĕtot: Sing diagoengkeun
6 Allah! 'Ari koering teja nja balangsak
nja waloerat; noen Allah! moegi sing
enggal njoempingan ka koering. Nja
andjeun noe mitoeloeng sarĕng ngaleu-
paskeun ka koering; noen Pangeran!
moegi oelah ngalamikeun.

## DJABOER 71.

Ka andjeun, Pangeran! [a] koering nja-
lindoeng; moegi koering oelah meu-
2 nang era salalanggĕngna! 'Moegi koe-
ring ka-loewarkeun sarĕng leupaskeun
koe kaädilan andjeun; moegi njondong-
keun tjĕpil andjeun ka koering, sarĕng
3 koering salamĕtkeun! 'Moegi andjeun
minangka batoe karang pangtjitjingan
pikeun koering, pikeun moeboes sala-
lamina; andjeun ngĕrsakeun njalamĕt-
keun ka koering; [b] karantĕn batoe tjadas
koering sarĕng benteng koering nja an-
djeun. [a] Djab. 31: 2, 3. [b] Djab. 18: 3.
4 Noen, Allah koering! moegi ngaleu-
paskeun koering ti leungeun djalma do-
raka, ti leungeun noe migawe goreng
5 sarĕng neungteuinganan. 'Karantĕn nja
andjeun noe djadi pangharĕpan koering,
noen Goesti Pangeran! andjeun noe
djadi panganděl koering ti boeboedak.
6 'Nja andjeun noe koe koering ditĕkĕn
[a] ti waktoe dikandoeng; andjeun noe
ngaloewarkeun koering ti beuteung in-
doeng koering; pamoedji koering disang-
gakeun ka andjeun salalamina.
[a] Djab. 22: 10, 11.
7 Koering ka noe loba sapĕrtos moe-
djidjat; doepi andjeun noe djadi pa-
njalindoengan koering noe reugreug.
8 'Soengoet koering bade pinoeh koe pa-
moedji andjeun, sapopoë pinoeh koe pa-
9 ngaheng-ngaheng andjeun. 'Moegi koe-
ring koe andjeun oelah dipitjeun keur
mangsa kolot; moegi koering oelah di-
tilar keur njoedaän kakoewatan koering!
10 [a] Karantĕn moesoeh koering pada nga-
romongkeun koering; kalajan sakoer noe
ngarah pati koering pada rĕrĕmpoegan

11 sarĕng batoer-batoer; 'aromongna: Al-
lah geus ninggalkeun manehanana;
geura alabrik, sarta tarangkĕp mane-
hanana, karana euweuh noe ngaleupas-
12 keun. 'Noen Allah! moegi oelah djaoeh
ti koering; [b] noen, Allah koering! moegi
sing enggal mitoeloeng ka koering.
*a* Djab. 38:13. *b* Djab. 70:2.

13 Sakoer noe ngamoesoeh ka pati koe-
ring moegi sina mareunang era sarĕng
dibejakkeun; sakoer noe mambrih ka-
tjilakaän koering moegi sina njarandang
14 kahinaän sarĕng kawirangan! 'Doepi
koering teja sĕdja ngarĕp-ngarĕp teu
pĕtot-pĕtot, sarĕng sĕdja nambah-nam-
bah kana sadajana pamoedji andjeun.
15 'Biwir koering bade njarijoskeun ka-
bĕnĕran andjeun, njarijoskeun kasalamĕ-
tan andjeun sapopoë; [a] karantĕn koering
teu tĕrang dina bilanganana. *a* Djab. 40:6.

16 Koering sĕdja leumpang, ngawarta-
keun tandaning kawasa Goesti Pange-
ran; sĕdja njĕboetkeun kabĕnĕran an-
djeun, kabĕnĕran andjeun woengkoel.
17 'Noen Allah! andjeun ngawoeroek ka
koering ti boeboedak, sarĕng dongkap
ka ajeuna [a] koering ngoewarkeun moe-
18 djidjat-moedjidjat andjeun. 'Kalijan-ma-
lih geus kolot nja hoewisan, noen Allah!
moegi koering koe andjeun oelah diti-
larkeun; soepaja koering ngoewarkeun
panangan andjeun ka toeroenan, ngoe-
warkeun kawasa andjeun ka sadaja noe
pidatangeun. *a* Djab. 9:2.

19 Ari kabĕnĕran andjeun, noen Allah!
dongkap ka manggoeng; andjeun sok
ngadamĕl padamĕlan araheng; [a] noen
Allah! saha noe nandingan ka andjeun?
20 'Andjeun, noe njorangkeun ka koering
kasoekĕran sakitoe rejana sarĕng ba-
ngĕtna, tinangtos ngahoeripan deui ka
koering, bari koering dihandjatkeun deui
21 tina djoengkrang boemi. 'Kaloehoeran
koering koe andjeun tinangtos diwoe-
woehan, bari ngalilipoer deui ka koering.
*a* Djab. 86:8.

22 Sawangsoelna koering teh sĕdja nga-
noehoenkeun ka andjeun, make tjĕlĕm-
poeng; nja nganoehoenkeun kajaktosan
andjeun, noen Allah koering! Koering
sĕdja moedji ka andjeun, make katjapi,
23 noen Kasoetji Israil! 'Biwir koering ba-
kal sĕnggak satijap-tijap koering moedji
ka andjeun; kitoe keneh njawa koering,
noe koe andjeun geus dileupaskeun.
24 'Sarĕng deui letah koering sapopoë bade
ngoetjapkeun kabĕnĕran andjeun; sareh-
na geus mareunang era, sarehna geus
mareunang wirang, sakoer noe mambrih
katjilakaän koering.

## DJABOER 72.

Pikeun Soeleman.
Noen Allah! moegi maparin hoe-
koem andjeun ka radja, sarĕng kaädi-
2 lan andjeun ka poetra radja! 'Soepaja
radja teh ngabĕnĕran ka oemat andjeun
sarĕng adilna, kitoe deui ka abdi an-
djeun noe balangsak tĕroes sarĕng hoe-
3 koemna. 'Goenoeng-goenoeng [a] piboe-
waheunana kasĕnangan pikeun oemat;
kitoe deui pasir-pasir, tina kaädilan.
4 'Radja teh bakal ngahoekoeman ka
oemat noe balangsak, njalamĕtkeun ka
djalma waloerat, sarĕng ngarĕmoekkeun
noe nganijaja. *a* Djab. 85:12.

5 [a] Sadajana bakal sarijeun koe andjeun
salawas aja panon-poë sarĕngna katodjo
6 koe boelan, toeroen-toemoeroen. 'Radja
teh bakal [b] ibarat hoedjan toeroen ka
7 aritan, lir ngidjih njaian boemi. 'Sa-
pandjang djoemĕnĕngna djalma noe bĕ-
nĕr pidjadieun; kitoe deui saroepaning
kasĕnangan, dongkap ka taja boelan.
8 'Sarawoeh bakal moerba [c] ti laoet dong-
kap ka laoet deui, sarĕng ti sĕmĕt ba-
ngawan dongkap ka toengtoeng boemi.
*a* Djab. 89:37. *b* 2 Sam. 23:4. *c* 1 Moesa 15:18;
2 Moesa 23:31.

9 Djalma tanah kareëng bakal darĕkoe
ka hareupeun eta, [a] sarĕng moesoehna
10 bakal pada ngaletakan taneuh. 'Radja
Tarsis sarĕng radja poelo-poelo bakal
njaranggakeun pangabakti; radja Sĕba
sarĕng Saba bakal pada ngahatoerkeun
11 oepĕti. 'Toer sadajana radja-radja bakal
njarĕmbah ka eta, [b] sarĕng sadajana
bangsa-bangsa bakal pada ngawoela
ka eta. *a* Mik. 7:17. *b* Djab. 86:9.

12 [a] Karantĕn radja teh bakal ngaleu-
paskeun ka noe waloerat, noe ngadjĕ-
rit; kitoe deui ka noe balangsak, anoe
13 taja noe noeloeng. 'Bakal ngawĕlasan
ka noe miskin sarĕng ka noe waloerat;
kalajan njawa djalma waloerat koe eta
14 bakal disalamĕtkeun. 'Bakal ngadjait
njawa-njawana ti noe ngarinah sarĕng
ti noe nganijaja; toer gĕtihna koe pang-
rasa radja teh dipikaädjen. *a* Djab. 35:10.

15 Sarĕng bakal djoemĕnĕng; toer diha-
toeranan ĕmas Sĕba; sarawoeh bakal
dipangnĕdakeun teu pĕtot-pĕtot; sapopoë
16 bakal pada ngabĕrkahan ka eta. 'Bakal
soegih gandoem dina tanah, nadjan di
poentjak goenoeng-goenoeng; boewahna
bakal sejah sapĕrtos goenoeng Libanon;
sarĕng noe di djĕro nagara pihardjaeun,
17 [a] ibarat djoedjoekoetan di boemi. 'Djĕ-
nĕngan radja teh pitĕtĕpeun salalang-
gĕngna; salawas aja panon-poë djĕnĕ-
nganana pidjongdjoneun; [b] sadajana djal-
ma bakal kabĕrkahan koe eta; sadajana
bangsa bakal njarĕboet andjeunna bagdja.
*a* Aj. 5 : 25. *b* 1 Moesa 22 : 18.

18 Sagala poedji ka Pangeran Allah, nja
Allah Israil, [a] anoe woengkoel ngadamĕl
19 moedjidjat; 'sarĕng sagala poedji ka pa-
djĕnĕnganana noe langkoeng moelja, sa-
lalanggĕngna; ari saboemi kabeh moegi
pinoeh koe kamoeljaänana! Amin, amin.
*a* Djab. 136 : 4.

20 Tamat panĕda Dawoed poetra Isai.

## DJABOER 73.

Tjeu djaboer damĕlan [a] Asap. *a* Djab. 50 : 1.
Poegoeh Allah teh sae ka Israil,
2 ka noe bĕrĕsih nja hate. 'Ari koering
teja, [a] soekoe koering meh-meh moro-
sod, tintjak koering bis-bis tisoledat.
*a* Djab. 94 : 18.

3 Karana koering tadi [a] dĕngki ka noe
garelo, [b] nendjo kasĕnangan noe daro-
4 raka. 'Karana sok tara keuna sangsara
tĕpi ka paehna, sarta kakoewatanana
5 moeloes bae. 'Sok tara boga kasoesah
anoe galib di djalma, sarta sok tara
keuna balahi anoe oemoem di manoesa.
*a* Djab. 37 : 1. *b* Aj. 21 : 7.

6 Sabab kitoe noe matak kamagoengan
minangka kongkorongna, djeung panga-
nijaja noe noetoepan awakna ibarat pa-
7 midangan. 'Panonna boentjĕlik [a] karoe-
wang koe gadjih, sarta tjĕtaän hatena
8 kaliwat-leuwih. 'Lampahna njatjampah,
sarta mariomong panganijaja bawaning
9 djoelig; ngaromongna ti manggoeng.'Pa-
da neundeun biwirna di langit, djeung
letahna idĕr-idĕran di boemi. *a* Aj. 15 : 27.

10 Sabab kitoe noe matak oematna malik
ka dinja, sarta dipangnjitjikeun tjai
11 wani pinoeh. 'Ari ngaromongna: [a] Koe-
maha Allah rek oeninga? naha aja ka-
12 njaho di noe Leuwih Agoeng? 'Geuning,
eta teh daroraka, padahal salawasna
garĕnah, djeung pada ngagĕdekeun ka-
13 moektian. 'Poegoeh aing tjoemah nga-
bĕrĕsihan hate, [b] sarta ngoembah leu-
14 ngeun, tanda teu salah; 'da aing teh
sapopoë aja balahi, sarta saban-saban
isoek aing teh dilara-lara. *a* Jĕs. 29 : 15.
*b* Djab. 26 : 6.

15 Saoepami koering aja omong: Aing
oge rek mitjatoer tjara eta: ari kitoe
mah, salĕrĕsna, koering teh tjidra ka
16 bangsa poetra-poetra andjeun. 'Ana seug
koe koering dipikir-pikir, hajang nga-
njahokeun hal kitoe, matak ewĕd kana
17 rarasaän koering; 'dongkap ka koering
asoep ka kasoetjian Allah, [a] nĕgĕskeun
pitoengtoengeunana. *a* Djab. 37 : 37, 38.

18 Kantĕnan eta teh koe andjeun di-
teundeun di noe laleueur, disina raroe-
19 boeh dongkap ka gĕmpoerna. 'Amboe,
aja sakitoe karoeksakanana dina saki-
tjeup-mata! Pada toempoer-loedĕs tina
20 lantaran panjingsijeunan. 'Sapĕrtos [a] im-
penan sabada njaring; nja kitoe andjeun,
Goesti! samangsa tanghi, tinangtos njoe-
mahkeun kana kanjataänana. *a* Aj. 20 : 8.

21 Karantĕn koering tadi gĕrĕgĕteun nja
hate, sarĕng asa dirorodjok nja kaboe-
22 boewahan. 'Harita koering teh bodo,
taja kanjaho; koering teh harita ibarat
sato di pajoeneun andjeun.

23 Doepi koering piajaeun di pajoeneun
andjeun salalamina; [a] andjeun noe nga-
hajeukan leungeun koering katoehoe.
24 'Andjeun bade noejoen ka koering sa-
koemaha pangĕrsa andjeun; sarĕng sa-
parantos kitoe [b] koering koe andjeun
bade ditjandak kana kamoeljaän.
*a* Djab. 37 : 24. *b* Djab. 49 : 16.

25 Koering gadoeh saha deui di sawarga?
sarĕng salijan ti andjeun taja deui ka-
26 soekaän koering di boemi. 'Masih da-
ging sarĕng hate koering bejak oge,
Allah noe djadi batoe karang hate koe-
ring [a] sarĕng doeoeman koering sala-
langgĕngna! *a* Djab. 16 : 5.

27 Karantĕn, salĕrĕsna, noe djaraoeh ti
andjeun mĕngke laleungit; andjeun ti-
nangtos ngabasmi [a] sakoer noe djinah
28 moengkir ka andjeun. 'Doepi mĕnggah
koering mah, koering ngeunah deukeut
Allah; nja Goesti Pangeran noe koe
koering didjijeun panjalindoengan koe-
ring, [b] soepaja koering njarijoskeun sa-
dajana dadamĕlan andjeun. *a* Hos. 9 : 1.
*b* Djab. 9 : 2; 71 : 17.

## DJABOER 74.

Ijeu pangwoeroek Asap.
Eh Allah! [a] naha andjeun mana mi-
tjeun saĕndĕngna? naha bĕndoe andjeun
ngĕboel haseupna ka domba angonan
2 andjeun? 'Moegi emoet ka padjĕmoehan
andjeun, kenging andjeun ngagaleuh ti
babaheula, kenging andjeun ngadjait
soepaja djadi kaom kagoengan andjeun;
kitoe deui ka goenoeng Sion, noe koe
3 andjeun dilinggihan. 'Moegi geura nga-
djoengdjoengkeun dampal andjeun, nga-
boedjĕng kana karoeksakan noe saĕn-
dĕngna; moesoeh geus migawe saroe-
paning kagorengan dina kasoetjian.

*a* Djab. 44 : 24.

4 Satroe andjeun tingharaoeng di tĕ-
ngah pakoempoelan andjeun; tanda-tan-
dana sorangan koe eta geus didjijeun
5 tanda. 'Roepana kawas aja noe ngoe-
langkeun kampak kana kakaian kekep.
6 'Ari ajeuna [a] barangna sipat oekiran
sarejana koe eta geus dikaradekan, make
7 balijoeng sarĕng bĕdog. 'Kasoetjian an-
djeun [b] koe eta geus dihoeroe koe seu-
neu; panglinggihan padjĕnĕngan andjeun
8 geus dinistakeun kana taneuh. 'Ngaro-
mongna di sadjĕro hate: Oerang dek
ngaboerak-barik sarejana; heg didoe-
roekan sadajana ĕnggon pakoempoelan
kagoengan Allah dina tanah. *a* 1 Radj. 6 : 29.
*b* 2 Radj. 25 : 9.

9 Tanda-tanda koering sadaja koe koe-
ring teu katarendjo; taja deui nabi;
sarĕng di koering sadaja taja pisan noe
10 tĕrang dina pilamieunana. 'Sabaraha pi-
lamieunana deui, noen Allah! satroe teh
nja bakal ngahihina? Karah moesoeh
bakal saĕndĕngna nja ngagogoreng ka
11 padjĕnĕngan andjeun? 'Naha andjeun
mana moendoerkeun panangan andjeun,
panangan andjeun tĕngĕn? Moegi dika-
loewarkeun ti djĕro harigoe andjeun,
sarĕng bejakkeun!
12 Parandene [a] Allah teh Radja koering
ti babaheula; sok ngadamĕl kasalamĕtan
13 di tĕngah boemi. 'Nja andjeun [b] noe
njingrajkeun laoet teja koe kabĕdasan
andjeun, bari ngarĕmoekkeun hoeloe
14 naga teja dina tjai. 'Nja andjeun noe
ngalĕboerkeun hoeloe boehaja teja, bari
djinisna dipaparinkeun ka bangsa eusi
15 tanah keĕng baris hakaneun. 'Nja an-
djeun [c] noe ngabĕdah tji-njoesoe sarĕng
waloengan teja; nja andjeun noe njaät-
16 keun bangawan noe majĕng teja. 'An-
djeun [d] noe kagoengan beurang, kitoe
keneh peuting kagoengan andjeun; nja
andjeun noe ngadjadikeun damar sarĕng
18 panon-poë teja. 'Nja andjeun noe nga-
dĕgkeun sadajana wawatĕsan boemi;
oesoem panas sarĕng oesoem tiris nja
andjeun noe ngadamĕl. *a* Djab. 44 : 5.
*b* 2 Moesa 14 : 21. *c* 2 Moesa 17 : 6; Jos. 3 : 15.
*d* Djab. 104 : 19.

18 Moegi emoet, jen moesoeh teh ngahi-
hina ka Pangeran, sarĕng bangsa noe
boeroeng pada ngagogoreng ka padjĕnĕ-
19 ngan andjeun. 'Moegi-moegi njawa ti-
koekoer andjeun oelah diselehkeun ka
sato galak; moegi-moegi tjotjoöan an-
djeun noe balangsak oelah dilalikeun
20 saĕndĕng-ĕndĕng! 'Moegi-moegi ningali
kana pĕrdjangdjian; karantĕn ĕnggon
paroëk dina tanah parinoeh koe pang-
tjitjingan panganijaja.
21 Moegi-moegi anoe laip oelah sina ba-
lik wirang; moegi-moegi noe balangsak
sarĕng waloerat sina maroedji ka pa-
22 djĕnĕngan andjeun. 'Noen Allah! moegi
geura ngadĕg; moegi moetoes pabĕn an-
djeun; moegi emoet andjeun sapopoë
23 dihihina koe noe boeroeng. 'Moegi oelah
ngalalikeun kana sosorowokan satroe
andjeun; tagiwoer sakoer noe ngamoe-
soeh ka andjeun oenggah bae teu pĕtot-
pĕtot.

## DJABOER 75.

Pikeun kokolot njanji; [a] lagoe Oelah
ngaroeksak. Ijeu djaboer poepoedjian
damĕlan Asap. *a* Djab. 57 : 1.
2 Koering halatoer noehoen ka andjeun,
noen Allah! Koering halatoer noehoen,
sabab padjĕnĕngan andjeun deukeut; sa-
dajana njarijoskeun moedjidjat-moedji-
djat andjeun.
3 Karana kami dek njĕkĕl mangsa noe
pasti; kami dek ngahoekoeman reu-
4 djeung saestoena. 'Ana boemi geus lĕ-
boer djeung saeusi-eusina, kami dek
mageuhkeun tihang-tihangna. Selah.
5 Kami magahan ka noe garelo: Poma
oelah garelo! kitoe deui ka noe daro-
raka: [a] Poma oelah ngaloehoerkeun
6 tandoek! 'Poma oelah ngaloehoerkeun
tandoek maraneh ka manggoeng; oelah
sok ngaromong make heuras beuheung.
*a* Djab. 89 : 18.

7 Karana ngaloehoerkeun teh lain ti
wetan, lain ti koelon, lain ti tĕgal lĕga;
8 'ĕnjana mah Allah noe djoemĕnĕng Ha-
kim; ijeu koe andjeunna dihandapkeun;
itoe diloehoerkeun.
9 Karana panangan Pangeran njĕpĕng
[a] loemoer, sarta anggoerna ngaboedah;
eta teh pinoeh koe babaoeran, sarta
eusina koe andjeunna ditjitjikeun; geus
poegoeh koedoe diinoem koe sakabeh
djalma doraka di boemi, sarta tampĕra-
nana dioejoep. *a* Djab. 60 : 5; Jĕs. 51 : 17, 22.
10 Ari koering teja sĕdja ngoewarkeun
salalanggĕngna, sĕdja moedji ka [a] Allah
11 Jakoeb. 'Sarĕng sakoer tandoek djalma
daroraka koe koering dek dipotongkeun;
doepi tandoek djalma bĕnĕr mah bakal
diloehoerkeun. *a* Djab. 46 : 8.

## DJABOER 76.

Pikeun kokolot njanji; make tatabeu-
han kawat. Ijeu djaboer poepoedjian
damĕlan Asap.
2 Allah kanjahoan di Joeda; padjĕnĕ-
3 nganana agoeng di Israil. 'Ari pondokna
ajana [a] di Salem, [b] nja panglinggihanana
4 ajana di Sion. 'Nja di dinja andjeunna
geus minggĕskeun djamparing gondewa,
kĕpĕng, djeung pĕdang, sarta pĕrang.
Selah. *a* 1 Moesa 14 : 18. *b* Djab. 132 : 13.
5 Andjeun nja mantjoer nja moelja nga-
langkoengan goenoeng-goenoeng ram-
6 pog. 'Anoe galĕde hate geus pada dira-
jahan, talibra sasareanana; sarĕng sada-
jana djalma gagah teh taja noe manggih
7 leungeunna. 'Tina panjeuseul andjeun,
noen Allah Jakoeb! noe mawi pada
djĕmpling, boh kareta boh koeda.
8 Mĕnggah andjeun teja, andjeun lang-
koeng nja matak sijeun; sarĕng saha noe
bisa tagĕn di pajoeneun andjeun, ti ba-
9 rang nĕmbe andjeun bĕndoe? 'Andjeun
ti sawarga ngembarkeun hoekoeman;
10 boemi teh sijeuneun, rĕp djĕmpe, 'ba-
rang Allah ngadĕg kĕrsa ngahoekoeman,
kĕrsa njalamĕtkeun sadajana noe ba-
langsak di boemi. Selah.
11 Saestoena ambĕking manoesa [a] ma-
tak andjeun dipoedji; sesa bĕbĕndoe koe
12 andjeun disoengkĕlangkeun. 'Koedoe pa-
da nadar, [b] sarta tarĕkanan ka Pa-
ngeran, Allah maraneh. Sadajana noe
aja di sakoebĕng andjeunna koedoe pada
ngahatoerkeun paseba ka noe wadjib
13 dipikasijeun. 'Roh para gĕgĕdoeg [c] koe
andjeunna dikeureutan; estoe andjeunna
pikasijeuneun radja-radja di boemi.
*a* 2 Moesa 14 : 17. *b* Djab. 56 : 13. *c* Wahj. 14 : 17—20.

## DJABOER 77.

Pikeun kokolot njanji; [a] atoeran Jĕ-
doetoen. Ijeu djaboer damĕlan Asap.
*a* Djab. 62 : 1.
2 Koering rek oendjoekan ka Allah, sĕ-
dja sasambat; koering rek oendjoekan
ka Allah, sarta tangtoe ngadangoekeun
3 ka koering. 'Dina mangsa koering keur
soesah, koering nejangan Goesti; leu-
ngeun koering tadah bae sapeupeuting,
teu pĕgat-pĕgat; njawa koering teu dae-
4 keun dililipoer. 'Ana koering ras ingĕt
ka Allah, seg koering teh hoemandeuar;
ana koering tapakoer, seg soekma koe-
ring kalĕlĕban. Selah.
5 Panon koering koe andjeun ditoelak,
[a] disina ngadjaga; koering teh goeling-
6 gasahan sarĕng teu kijat ngomong. 'Koe-
ring [b] mikiran djaman koena-koena,
7 taoen alam baheula. 'Koering ti peuting
ras ingĕt ka lampah koering ngatjapi;
koering tapakoer di sadjĕro hate koe-
ring, sarĕng pikir koering nitik-nitik.
8 'Karah Goesti [c] kĕrsa mitjeun salalang-
gĕngna, sarta moal pisan ngamanah
9 deui? 'Karah kaäsihanana leungit saĕn-
dĕngna? naha pĕrdjangdjianana pĕgat
10 toeroen-toemoeroen? 'Karah Allah teh
lali maparin koernija? atawa kawĕlasa-
nana koe andjeunna ditoetoep dina sa-
djĕro bĕndoe? Selah. *a* Djab. 102 : 8.
*b* Djab. 143 : 5. *c* Djab. 79 : 5.
11 Seg omong koering: Geus kijeu sangsara
diri; taoen pasihan panangan noe Lang-
12 koeng Agoeng. 'Koering sĕdja njĕboet
dadamĕlan Pangeran; saestoena sĕdja
ngingĕtkeun moedjidjat andjeun ti baba-
13 heula. 'Sarĕng sĕdja mikiran saniskan-
tĕn tanda kawasa andjeun, nja sĕdja na-
14 pakoeran dadamĕlan andjeun. 'Noen
Allah! djalan andjeun dina kasoetjian;
saha batara noe agoeng sapĕrtos Allah?
15 'Nja andjeun teja Allah, [a] noe sok nga-
damĕl moedjidjat; andjeun geus nganja-
hokeun kabĕdasan andjeun ka bangsa-
16 bangsa. 'Andjeun [b] noe ngadjait oemat
andjeun koe panangan andjeun, nja eta
anak-intjoe Jakoeb sarĕng Joesoep. Se-
lah. *a* Djab. 98 : 1. *b* 2 Moesa 6 : 6.

17 [a] Tjai harita nendjo ka andjeun, noen
Allah! tjai harita nendjo ka andjeun,
sarĕng goemĕtĕr; estoe sagara ngadeg-
18 deg. 'Mega-mega ngaloetjoerkeun tjai;
langit ngaloewarkeun sowara; malah
19 djamparing andjeun tingsalijĕr. 'Goeloe-
doeg andjeun ngagoeroeh sinarĕngan
angin poejoeh; kilat teh njaraängan ka
djagat; boemi teh ngadegdeg sarĕng
20 ojag. 'Djalan andjeun nĕroes laoet, nja
angkat andjeun nĕroes tjai gĕde, sarĕng
tapak dampal andjeun teu katawis.
a Djab. 114 : 3.
21 [a] Oemat andjeun koe andjeun ditoe-
joen sapĕrtos ingon-ingon, koe lantaran
Moesa sarĕng Haroen. a Djab. 78 : 52;
Jĕs. 63 : 13.

## DJABOER 78.

Tjeu pangwoeroek Asap.
[a] Eh, bangsa kaoela! dengekeun pi-
woeroek kaoela; tjondongkeun tjeuli
2 maraneh ka papatah biwir kaoela. 'Ka-
oela [b] sĕdja moeka biwir koe misil,
sĕdja ngaloewarkeun soewal ti djaman
3 baheula. 'Noe geus kadarenge koe oe-
rang, sarta kanjarahoan, djeung geus
ditjaritakeun ka oerang koe karoehoen,
4 'koe oerang moal rek disalingkoehkeun
ka anak-poetoena; nja rek njaritakeun
ka toeroenan djaman mĕngke hal poe-
djian Pangeran, djeung hal kawasana,
sarta hal moedjidjat-moedjidjatna, noe
koe andjeunna didamĕl. a Djab. 50 : 7; 81 : 9.
b Djab. 49 : 5; Mat. 13 : 35.
5 Karana [a] andjeunna geus ngadĕgkeun
pĕrtelaän di Jakoeb, nja ngajakeun toret
di Israil, ditimbalkeun ka karoehoen
oerang, njahokeuneun ka anak-intjoena;
6 'soepaja kanjahoan koe bangsa noe pi-
ka-hareupeun, nja koe anak-anak, noe
mĕngke didjoeroekeun; ari eta geus
haroedang, koedoe njarita deui ka anak-
7 anakna. 'Sangkan pangharĕpanana ka
Allah, sarta oelah pararoho kana da-
damĕlan Allah; sabalikna koedoe pada
nĕtĕpkeun timbalanana. a 5 Moesa 4 : 9; 6 : 7.
8 Djeung oelah djaradi sapĕrti karoe-
hoenna, [a] bangsa noe basangkal nja
mantangoel, bangsa noe teu nĕtĕpkeun
hatena, djeung hanteu satoehoe soek-
9 mana ka Allah. 'Anak-intjoe Epraim,
noe njikĕp gondewa, toekang panah, pa-
10 da malik dina mangsa pĕrang. 'Hanteu
ngarestokeun pĕrdjangdjian Allah, sar-
ta arĕmboengeun ngalakonan toretna.
11 'Djeung pada mopohokeun kana dada-
mĕlan andjeunna, kitoe deui ka moedji-
djatna, noe koe andjeunna geus ditem-
bongkeun ka maranehna. a 5 Moesa 21 : 18.
12 Di hareupeun karoehoenna andjeunna
ngadamĕl moedjidjat, di tanah Mĕsir,
13 wĕwĕngkĕran [a] Soan. 'Laoet [b] koe an-
djeunna dibeulah, sarta karoehoenna pa-
da disina meuntas, bari tjaina disina nga-
14 dingding sapĕrti toempoekan. 'Djeung
koe andjeunna pada ditoejoen, [c] ti beu-
rang dina djĕro hidji mega, sarta sapeu-
peuting dina djĕro tjahjaning seuneu.
15 'Aja [d] batoe karang di tĕgal lĕga koe
andjeunna dibeulahan; pada dipaparin
16 inoemeun loba pisan, kawas sagara; 'da
andjeunna [e] ngaloewarkeun soesoekan
ti djĕro batoe tjadas, nja noeroenkeun
tjai sapĕrti waloengan. a 4 Moesa 13 : 22.
b 2 Moesa 15 : 8. c 2 Moesa 13 : 21. d 2 Moesa 17 : 6.
e Djab. 105 : 41.
17 Dĕmi eta teh toeloej deui marigawe
dosa ka andjeunna, wani pada manta-
ngoel ka noe Langkoeng Agoeng di ta-
18 nah keĕng. 'Sarta [a] pada ngadodja ka
Allah sadjĕro hatena, menta kahakanan
19 baris napsoena. 'Malah ngaromong nga-
gorengan Allah, kijeu omongna: Koe-
maha Allah teh pibisaeun natakeun me-
20 dja di tĕgal lĕga? 'Kapan bareto an-
djeunna meupeuh batoe karang, seug
ngagoelak tjai, sarta aja waloengan tja-
raäh. Koemaha pibisaeun maparin deui
roti? na pibisaeun njawiskeun laoek pi-
keun oematna? a 2 Moesa 16 : 3;
4 Moesa 11 : 4; 21 : 5.
21 Sabab kitoe, [a] ana geus kadangoe koe
Pangeran, seug djadi doeka; sarta di
Jakoeb aja seuneu ngagĕdoer, toeroeg-
22 toeroeg aja bĕbĕndoe ka Israil; 'doe-
meh teu pĕrtjajaeun ka Allah, djeung
23 teu ngarandĕl ka pitoeloengna. 'Paran-
dene andjeunna nimbalan ka mega-mega
di loehoer, sarta moekakeun panto la-
24 ngit; 'bari seug [b] ka maranehna noe-
roenkeun hoedjan Man teja baris ha-
kaneun, nja dipaparin gandoem ti sawar-
25 ga. 'Djadi djalma ngahakan roti kada-
haran noe pada kawasa; andjeunna ka
darinja ngintoenkeun rĕdjĕki datang ka
seubeuhna. a 4 Moesa 11 : 1. b 2 Moesa 16 : 4.
26 [a] Andjeunna ngинditkeun angin ti

wetan di awang-awang, kitoe deui ngagi-
ringkeun angin ti kidoel koe kawasana;
27 'bari seug ka maranehna noeroenkeun
hoedjan laoek, lobana tjara pĕlĕdoeg;
nja manoek djangdjangan, rejana sapĕrti
28 keusik laoet; 'diragragkeun di sadjĕroĕun
pasanggrahanana, sakoeriling ĕnggonna
29 tjaritjing. 'Kop pada dadaharan, sarta
datang ka sareubeuheun katjida; djadi
sakahajang napsoena koe andjeunna di-
datangkeun ka darinja. *a* 2 Moesa 16:13;
4 Moesa 11:31.

30 [a] Tatjan alingkar ti hawa-napsoena,
kahakanan teja masih aja keneh di djĕro
31 soengoetna, 'toeloej aja bĕbĕndoe Allah
ka darinja, sarta maehkeun batoerna
noe lalintoeh sawareh, bari djalma ba-
32 roedjang di Israil diraroeboehkeun. 'Na-
djan sakabeh hal kitoe teja pada mi-
gawe deui dosa, [b] sarta hanteu pĕrtja-
jaeun ka moedjidjat-moedjidjat andjeun-
33 na. 'Mana poĕna disina bejak di djĕro
kasija-sijaän, nja taoenna disina bejak
di djĕro kareuwasan. *a* 4 Moesa 11:33.
*b* 4 Moesa 14:11.

34 [a] Satijap-tijap andjeunna maehkeun
ka darinja, toeloej naranjakeun andjeun-
na, djeung baralik, bari gĕmĕt nareja-
35 ngan Allah; 'sarta ngaringĕtkeun, jen
Allah noe djadi batoe-karangna, djeung
Allah noe langkoeng agoeng noe djadi
36 Poerah ngadjait ka maranehna. 'Tapi
pada ngalĕlĕmoe ka andjeunna koe bi-
wirna, sarta pada ngabohong ka an-
37 djeunna koe letahna. 'Sabab hatena
teu pageuh anoet ka andjeunna, sarta
teu satoehoe ka pĕrdjangdjianana.
*a* Jĕs. 26:16.

38 Dĕmi andjeunna mah langkoeng wĕ-
las, sok ngahampoera kana kadorakaän,
djeung hanteu diroeksakkeun; estoena
mah mindĕng pisan andjeunna ngoen-
doerkeun doekana, djeung teu koengsi
39 ngageuingkeun sabĕndoena kabeh. 'Sa-
bab emoeteun, [a] jen maranehna bangsa
daging, ibarat angin leumpang sarta
40 moal balik deui. 'Aja sakitoe mindĕng
mantangoelna ka andjeunna di tĕgal
lĕga, ngĕrikkeunana ka andjeunna di
ĕnggon rehe! *a* Djab. 103:14.

41 Karana deudeuieun nja pada ngado-
dja ka Allah, sarta pada ngadjaheutan
42 ka Kasoetji Israil. 'Hanteu ngaringĕt-
keun ka panangananana, basa maranehna
koe andjeunna dileupaskeun ti noe njoe-
43 soekĕr; 'hal andjeunna ngajakeun tanda-
tandana di Mĕsir, djeung moedjidjat-
moedjidjatna di wĕwĕngkĕran Soan teja.
44 'Mapan [a] bangawanna koe andjeunna
disalin didamĕl gĕtih, kitoe keneh sa-
koer soesoekanana, taja noe beunang
diinoem. *a* 2 Moesa 7:17.

45 [a] Andjeunna ka oerang Mĕsir ngada-
tangkeun seungseureudan, pek oerang
Mĕsir koe eta dihakanan; kitoe deui
bantjet, noe ngaroeksakkeun ka oerang
46 Mĕsir. 'Ari [b] pĕpĕlakanana koe andjeun-
na dipaparinkeun ka hileud, sarta beu-
nang katjapeanana dipaparinkeun ka
47 simeut. 'Tangkalna anggoer koe andjeun-
na dipaehkeun [c] koe hoedjan boewah,
tangkalna lowa dipaehkeun koe hoedjan
48 batoe. 'Ari sasatoanana koe andjeunna
disĕrahkeun ka hoedjan boewah, djeung
ingon-ingonna disĕrahkeun kana gĕlap.
*a* 2 Moesa 8:2, 21. *b* 2 Moesa 10:4. *c* 2 Moesa 9:22.

49 Andjeunna ka oerang Mĕsir ngada-
tangkeun doekana noe leuwih bangĕt,
bĕbĕndoe, djeung wĕra, sarta kasoekĕran;
hoel-hol malaikat marawa katjilakaän.
50 'Andjeunna ngadamĕl pidjalaneun bĕn-
doena; njawa maranehanana hanteu di-
halangan tina maot; satĕgĕsna hiroepna
51 disĕrahkeun ka pagĕboeg. 'Djeung deui
[a] andjeunna maehkeun sakabeh tjikal
di Mĕsir, loeloegoe kabĕdasan maraneha-
nana di sagala himah Ham. *a* 2 Moesa 12:29.

52 Dĕmi oematna koe andjeunna diindit-
keun tjara domba, sarta digiringkeun
53 di tĕgal lĕga sapĕrti ingon-ingon. 'Nja
ditoejoenna pada sĕnang ati, taja anoe
matak sijeun; [a] ari moesoehna mah pada
54 kalipoetan koe laoet. 'Ladjĕng didara-
tangkeun ka wĕwĕngkĕran andjeunna
noe soetji, nja ka ijeu goenoeng, anoe
55 kenging koe panangan andjeunna. 'Sarta
[b] andjeunna njingkahkeun bangsa kapir
ti hareupeunana, bari pada dilotĕrekeun
koe tali baris milik, sarta kaom Israil
disina ngarĕnggon dina himah-himah eta.
*a* 2 Moesa 14:13, 28. *b* Djab. 44:3.

56 Tatapi pada ngadodja djeung manta-
ngoel deui ka Allah noe langkoeng
agoeng, sarta pĕrtelaän andjeunna koe
57 maranehna hanteu diĕstoekeun. 'Ĕnjana
mah pada oendoer, sarta palatjidra, sa-
koemaha karoehoen-karoehoenna; pada
58 malik, sapĕrti gondewa malsoe. 'Sarta

njarijeun piběndoeëun andjeunna koe
ĕnggonna noe laloehoer, [a] djeung pada
mapanas ka andjeunna koe artja-artjana.
59 'Ana geus kadangoe koe Allah, seug djadi
doeka, moenggah idjid langkoeng-lang-
koeng ka Israil teh. *a* 5 Moesa 32:16, 21.
60 Tidinja andjeunna nilarkeun balan-
dongan di Silo, nja nilarkeun himah
kenging andjeunna masangkeun di ma-
61 noesa. 'Ari [a] kabĕdasan andjeunna koe
andjeunna diselehkeun, datang ka ka-
djarah; nja kaähengan andjeunna dise-
62 lehkeun ka leungeun satroe. 'Djeung
oematna koe andjeunna disĕrahkeun ka
pĕdang, sarta andjeunna djadi doeka ka
63 kagoenganana. 'Baroedjangna pada di-
hakan seuneu, djeung landjang-landjang-
64 na teu dipangngawihkeun.'Panghoeloena
tinggolepak koe pĕdang, [b] sarta randa-
randana hanteu tjareurik. *a* 1 Sam. 4:11.
*b* Aj. 27:15.
65 Geus kitoe Goesti tanghi, kawas noe
hoedang sare, sapĕrti djalma prawira
noe sĕsĕnggakan tina dahar anggoer.
66 'Pek [a] satroena disabĕtan ti toekang, di-
67 paparin kahinaän langgĕng.'Djeung deui
andjeunna mitjeun himah Joesoep, teu
68 milih kaom Epraim; 'noe dipilih teh
kaom Joeda, [b] nja goenoeng Sion, noe
koe andjeunna dipikaäsih. *a* 1 Sam. 5:6.
*b* Djab. 76:3.
69 Tidinja andjeunna ngadamĕl kasoe-
tjianana sapĕrti noe loehoer; tjara boemi
kenging andjeunna ngadĕgkeun sina tĕ-
70 tĕp langgĕng. 'Sarta andjeunna milih
Dawoed abdina, [a] ditjandak ti pakan-
71 dangan domba; 'didatangkeun ti toe-
kangeun domba njaroesoean, dikĕrsa-
keun ngangon Jakoeb oematna, ngangon
72 Israil kagoenganana. 'Prak diangon reu-
djeung manah noe satĕmĕnna, sarta
ditoejoen koe kabangkitan pananganana.
*a* 1 Sam. 16:11.

## DJABOER 79.

Ijeu djaboer damĕlan Asap.
Noen Allah! [a] oerang kapir geus
ngarasoepan kagoengan andjeun; pada
nganadjiskeun kabah andjeun noe soetji;
Jĕroesalem koe eta geus didjijeun toem-
2 poekan batoe. 'Majit abdi-abdi andjeun
[b] koe eta geus dibikeunan ka manoek
awang-awang baris hakaneun; daging
para kaäsih andjeun geus dibikeunan
3 ka sasatoan boemi. 'Gĕtihna koe eta
geus dikoetjoerkeun sapĕrtos tjai, sa-
koeriling Jĕroesalem; sarĕng taja noe
4 ngaroewang inja. 'Koering sadaja [c] geus
djaradi hinakeuneun tatangga-tatangga
koering, pojokeun sarĕng tjotjoh-tjotjo-
heun sakoer noe sakoeriling koering.
*a* Djab. 74:3. *b* 1 Sam. 17:44. *c* Djab. 80:7.
5 Noen Pangeran! sabaraha pilamieu-
nana deui? [a] karah andjeun kĕrsa nga-
bĕndon saĕndĕng-ĕndĕng? Naha kagoe-
matian andjeun bade ngagĕdoer sapĕr-
6 tos seuneu? 'Moegi ngoetjoerkeun bĕn-
doe andjeun [b] ka oerang kapir, noe teu
nganjarahokeun ka andjeun, sarĕng ka
karadjaän-karadjaän, noe teu sasambat
7 ka padjĕnĕngan andjeun. 'Sabab geus
pada ngahakanan Jakoeb dongkap ka
seëpna, sarĕng pangtjitjinganana koe
8 eta geus didjijeun soewoeng. 'Moegi
oelah ngemoetkeun ka koering kadora-
kaän ka pĕngkĕr-pĕngkĕr; moegi ka-
wĕlasan andjeun enggal njondongan ka
koering; karantĕn koering teh raripoeh
langkoeng-langkoeng. *a* Djab. 85:6. *b* Jĕr. 10:25.
9 'Moegi-moegi mitoeloeng ka koering
sadaja, noen Allahing kasalamĕtan koe-
ring, tina hal pĕrkawis kahormatan pa-
djĕnĕngan andjeun; nja moegi-moegi
ngaleupaskeun ka koering sadaja sarĕng
ngahampoera kana dosa-dosa koering
sadaja, tina sabab padjĕnĕngan andjeun.
10 'Pinaoneun [a] oerang kapir ngaromong:
Di mana ajeuna Allahna? Moegi-moegi
pamalĕs gĕtih abdi-abdi andjeun, noe
dikoetjoerkeun teja, sing katangen koe
oerang kapir, kasaksian koe koering
11 sadaja! 'Moegi-moegi [b] haharĕgoengan
sakitan sing dongkap ka pajoeneun an-
djeun; moegi-moegi eta noe geus tangtos
dipaehan teh dikantoenkeun, noemoet-
keun kaägoengan panangan andjeun!
12 'Sarĕng moegi malĕs ka tatangga-ta-
tangga koering sadaja toedjoeh pati-
kĕlaneun kana lahoenanana, naoer nga-
hinakeunana, noe koe eta dipake nga-
hinakeun ka andjeun, Goesti! *a* Djab. 115:2.
*b* Djab. 102:21.
13 Ari koering sadaja mah, [a] noe djadi
oemat andjeun, domba angonan andjeun,
sĕdja halatoer noehoen ka andjeun sa-
lalanggĕngna, sarĕng sĕdja njarijoskeun
poedjian andjeun toeroen-toemoeroen.
*a* Djab. 100:3.

## DJABOER 80.

Pikeun kokolot njanji; [a] lagoe Bakoeng
pĕrtelaän. Ijeu djaboer damĕlan Asap.
a Djab. 60: 1.
2 Noen, Pangangon Israil! noe ngagiring-
keun [a] Joesoep sapĕrtos domba teja,
moegi dangoekeun; noen andjeun, [b] noe
linggih dina moekarabin! moegi nge-
3 brehkeun andjeun. 'Moegi ngageuingkeun
kawasa andjeun, angkat ti heulaeun
Epraim, Binyamin sarĕng Mĕnase; mang-
ga geura njalamĕtkeun ka koering sa-
4 daja! 'Noen Allah! moegi koering sa-
daja poelangkeun; [c] sarĕng moegi nja-
angkeun pameunteu andjeun, tinangtos
koering sadaja salamĕt. a Djab. 81: 6.
b 2 Radj. 19: 15. c Djab. 67: 2.
5 Noen Pangeran, Allah sawadya-balad!
sabaraha pilamieunana deui andjeun nja
kĕrsa bĕndoe, noelak panĕda oemat an-
6 djeun? 'Koe andjeun dipaparin dada-
haran [a] roti tji-panon, sarĕng dipaparin
nginoem tji-mata, wadahna takĕran gĕde.
7 'Koering sadaja [b] koe andjeun didja-
dikeun pasejaäneun tatangga-tatangga
koering, sarĕng moesoeh koering maro-
8 jok ka koering sadaja. 'Noen, Allah sa-
wadya-balad! moegi koering sadaja poe-
langkeun; sarĕng moegi njaängkeun pa-
meunteu andjeun, tinangtos koering
sadaja salamĕt. a Djab. 102: 10.
b Djab. 79: 4; 89: 42.
9 Andjeun baheula ti Mĕsir ngalihkeun
hidji [a] tangkal anggoer; bangsa kapir
koe andjeun disingkahkeun, ladjĕng koe
10 andjeun eta dipĕlak. 'Koe andjeun di-
pangdamĕlkeun pitĕmpateun; tidinja
11 akaran, sarĕng minoehan tanah. 'Goe-
noeng-goenoeng dongkap ka kalipoetan
koe hijeumna, sarĕng dahan-dahanna lir
12 ki poetri [b] damĕlan Allah. 'Dahan-dahanna
mandjangan dongkap ka laoet, kitoe
deui siroeng-siroengna dongkap ka ba-
ngawan. a Jĕs. 5: 1; Jĕr. 2: 21. b Djab. 104: 16.
13 Naha koe andjeun dibongkar pagĕrna,
[a] noe mawi diparolan koe sakoer noe
14 ngaliwat di djalan? 'Tangkalna disoeng-
koer bagong leuweung, sarĕng dipapal
15 sato tĕgal. 'Noen, Allah sawadya-balad!
moegi geura moelih deui; moegi ningali
ti sawarga, sarĕng ngawaspaoskeun; ka-
lajan moegi geura ngalajad ka tangkal
16 anggoer teh! 'Sarĕng moegi ngaraksa
ka noe kenging panangan andjeun mĕ-
lak, nja ka poetra kenging andjeun
ngoewatkeun bade salira andjeun.
a Djab. 89: 42.
17 Eta teh geus didoeroek koe seuneu,
dibabad; geus darongkap ka gĕmpoerna
18 tina panjeuseul baham andjeun. 'Asta
andjeun moegi sina ngoengkoelan ka
djalma panangan andjeun tĕngĕn, nja
ka anak manoesa kenging andjeun ngoe-
19 watkeun bade salira andjeun. 'Ari kitoe
mah koering teh moal aloendoer deui
ti andjeun. Moegi-moegi ngahiroepkeun
ka koering sadaja; ari kitoe mah koe-
ring sĕdja njarĕboet padjĕnĕngan an-
20 djeun. 'Noen Pangeran, Allah sawadya-
balad! moegi koering sadaja poelang-
keun; moegi njaängkeun pameunteu an-
djeun, tinangtos koering sadaja salamĕt!

## DJABOER 81.

Pikeun kokolot njanji; ditarimbang koe
[a] Gitit. Damĕlan Asap. a Djab. 8: 1.
2 Geura sarĕnggak ka Allah, kabĕdasan
oerang; geura saroerak ka Allah Ja-
3 koeb! 'Geura pada njanjikeun djaboer,
bari narabeuh tĕrĕbang, katjapi noe
4 matak rĕsĕp, barĕng tjĕlĕmpoeng. 'Koe-
doe narijoep sangkakala [a] dina panang-
galan, sarta dina boelan poernama, keur
5 mangsa pesta oerang. 'Karana hal kitoe
teh pikoekoeh pikeun Israil, nja hoe-
6 koem ti Allah Jakoeb. 'Koe andjeunna
didjadikeun pĕrtelaän [b] di Joesoep, wak-
toe andjeunna djĕngkar ngambah tanah
Mĕsir teja; di dinja kaoela ngadenge
basa, noe teu kaharti koe kaoela:
a 4 Moesa 10: 10. b Djab. 80: 2.
7 [a] Poendakna koe kami geus dilaänan
tina tanggoengan; leungeunna dilesot-
8 keun tina karandjang. 'Keur mangsa
kasoekĕran, maneh sasambat, toeloej
koe kami didjait; kami ka maneh nga-
walon ti noe boeni, ĕnggon goeloedoeg;
kami njoba ka maneh [b] di sisi tji Mĕriba
9 teja. Selah. 'Eh oemat kami! [c] geura
dengekeun, kami dek ngingĕtan ka ma-
neh; eh Israil! kahajang teh maneh
10 ngagoegoe ka kami. 'Poma-poma di ma-
neh oelah aja aällahan, sarta oelah nja-
11 rĕmbah ka aällahan bangsa sedjen. 'Ijeu
kami Pangeran noe djadi Allah maneh,
[d] noe nginditkeun maneh ti tanah Mĕsir
teja; [e] tjalangapkeun soengoet maneh,
koe kami rek dipinoehan. a 2 Moesa 1: 11, 14.
b 2 Moesa 17: 7; 4 Moesa 20: 13. c Djab. 50: 7.
d 2 Moesa 20: 2. e Djab. 119: 131.

12 Dĕmi oemat kami teu ngagoegoe ka
parentah kami, sarta Israil teu soeka-
13 eun ka kami. 'Mana koe kami geus
diantĕpan kana kaheurasan hatena, sina
laleumpang, noeroetkeun pakarĕpanana
14 sorangan. 'Kahajang teh oemat kami
ngagoegoe ka kami, sarta Israil loe-
15 makoe dina djalan kami. 'Geus tang-
toe tereh pisan moesoeh-moesoehna koe
kami dihandapkeun, sarta panangan ka-
mi dibalikkeun, dikeunakeun ka noe
16 njoesoekĕr ka maranehna. 'Anoe gareu-
leuh ka Pangeran [a] tangtoe poera-poera
taloek ka andjeunna; dĕmi djaman ma-
ranehna mah pitĕtĕpeun salalanggĕngna.
17 'Djeung deui maranehna [b] koe andjeun-
na tangtoe dipaparin dadaharan atjining
tarigoe; sarta maneh koe kami dipiseu-
beuhan koe madoe ti batoe karang.

*a* Djab. 66:3. *b* 5 Moesa 32:13, 14.

## DJABOER 82.

Ijeu djaboer damĕlan Asap.
Allah keur ngadĕg di padjĕmoehan
Allah, keur ngahoekoeman di tĕngah
[a] para allah: *a* Djab. 58:1; Joh. 10:34, 35.
2 Sabaraha pililaeunana deui maraneh
rek bengkok nja ngahoekoeman, sarta
pilih-kasih ngabĕdasan ka djalma daro-
3 raka? Selah. 'Koedoe pada mere kaädi-
lan ka noe malarat sarta ka pahatoe;
koedoe pada ngabĕnĕrkeun ka noe ba-
4 langsak djeung ka noe miskin. 'Koedoe
pada ngaleupaskeun ka noe laip sarta
ka noe waloerat, dika-loewarkeun ti leu-
ngeun djalma daroraka!
5 Teu barogaeun kanjaho djeung teu
barogaeun pangarti; loemampahna di
noe poëk; sakabeh padĕmen boemi aro-
6 jag. 'Kami tadina ngandika: Maraneh
teh para allah, djeung maraneh sakabeh
7 poetra noe Leuwih Agoeng: 'padahal
maraneh pipaeheun sabijasa manoesa,
djeung bakal raroeboeh sapĕrti kapala-
kapala noe loba.
8 Noen Allah! moegi geura ngadĕg, nga-
hoekoeman boemi; karantĕn nja andjeun
noe kagoengan sadajana bangsa.

## DJABOER 83.

Ijeu poepoedjian djaboer damĕlan Asap.
2 Noen Allah! moegi oelah ngada-
weung; moegi oelah ngantĕp, sarĕng
moegi oelah loenggoeh, noen Allah!
3 'Karantĕn, salĕrĕsna, moesoeh-moesoeh
andjeun njarijeun roesoeh, sarĕng noe ga-
reuleuh ka andjeun pada tjĕngkat si-
4 rahna. 'Pada ngadjoeligan ka oemat
andjeun ririkipan, sarĕng babadamian
ngagorengan ka djalma [a] noe disarim-
5 pĕn koe andjeun. 'Aromongna: Hajoe,
oerang basmi eta, oelah tĕtĕp djadi
bangsa, soepaja ka ngaran Israil oelah
aja deui noe ingĕt. *a* Djab. 27:5.
6 Saestoena eta teh geus babadamian
toenggal sahate, sarĕng njarijeun pĕr-
7 djangdjian ngamoesoeh ka andjeun: 'nja
eta himah Edom sarĕng oerang Ismail;
8 Moab sarĕng oerang Hagar; 'Gĕbal, sa-
rĕng Amon, sarawoeh Amalek; Pĕlisti
9 sinarĕngan priboemi Tiroes; 'malah
Asoer ge ngiloe ka darinja, djadi nga-
bantoe ka anak-intjoe Eloet. Selah.
10 Moegi ngadamĕl ka darinja [a] sapĕr-
tos ka Midian, sapĕrtos ka Sisĕra, sa-
11 pĕrtos ka Jabin, sisi tji Kison; 'noe pa-
da ditoempoer [b] di En-Dor, djaradi gĕ-
12 moek taneuh teja. 'Menak-menakna
moegi disamikeun sarĕng [c] Oreb kalajan
Saeb; sadaja bopatina moegi disamikeun
sarĕng Sebah kalajan Salmoena teja;
13 'noe ngaromong kijeu: Oerang beunang-
keun adjang oerang eta tanah pangling-
gihan Allah teh! *a* Hak. 7:15; 4:13, 15.
*b* Jos. 17:11; Hak. 5:19. *c* Hak. 7:25; 8:21.
14 Noen, Allah koering! moegi eta pada
didjadikeun sapĕrtos pĕlĕdoeg moentir,
15 sapĕrtos djarami katĕbak angin. 'Sa-
pĕrtos seuneu ngahoeroe leuweung, sa-
rĕng sapĕrtos hoeroeng njoendoetan
16 goenoeng-goenoeng: 'moegi nja kitoe
koe andjeun eta teh dibĕbĕrik koe angin
riboet andjeun, sarĕng disĕblakkeun koe
17 angin topan andjeun. 'Moegi beungeut-
na sina pinoeh koe kahinaän, soepaja
pada nejangan padjĕnĕngan andjeun,
Pangeran!
18 Moegi sina mareunang era sarĕng
pada soemĕblak salalamina; nja moegi
sina mareunang wirang sarĕng dongkap
19 ka laleungit; 'soepaja pada nganjaho-
keun, jen andjeun njalira, noe padjĕ-
nĕngan Pangeran, djoemĕnĕng noe Lang-
koeng Agoeng, njĕpĕng saboemi kabeh.

## DJABOER 84.

Pikeun kokolot njanji; ditarimbang koe
[a] Gitit. Ijeu djaboer damĕlan [b] poetra-
poetoe Korah. *a* Djab. 81:1. *b* Djab. 42:1.

2 Koe matak rĕsĕp ĕnggon andjeun ling-
3 gih, noen Pangeran sawadya-balad! 'Nja-
wa koering [a] hajang sarĕng kangĕn pisan
ka boeroean Pangeran; hate koering
sarĕng daging koering tjĕtjĕloek ka Al-
4 lah noe djoemĕnĕng. 'Tjatjakan piit mĕn-
dak piimaheun, sarĕng kapinis mĕndak
pisajangeun keur dirina, geusan neun-
deun anakna; nja eta altar-altar an-
djeun, noen Pangeran sawadya-balad,
Radja koering sarĕng Allah koering!
5 'Bagdja tĕmĕn [b] noe maratoeh di gĕ-
dong andjeun; pada djongdjon nja ma-
roedji ka andjeun. Selah.

[a] Djab. 42 : 3; 63 : 2. [b] Djab. 65 : 5.

6 Nja bagdja tĕmĕn manoesa, noe ka-
bĕdasanana di djĕro andjeun; sadjĕro hate
7 noe kitoe aja djalan ngarĕmplong. 'Ana
njorang lĕbak Tjeurik, koe eta didja-
dikeun tji-njoesoe; malah koe hoedjan
8 dilipoetan sagala kabĕrkahan. 'Laleum-
pangna beuki koewat beuki koewat;
hidji-hidjina tangtoe ngadeuheus ka Al-
9 lah di Sion. 'Noen Pangeran, Allah sa-
wadya-balad! moegi ngamakboel ka pa-
nĕda koering; moegi-moegi dangoekeun,
noen [a] Allah Jakoeb! Selah.

[a] Djab. 81 : 2.

10 Noen Allah, kĕpĕng koering sadaja!
moegi ningali sarĕng waspaos [a] ka pa-
11 meunteu lisahan andjeun. 'Karantĕn mĕn-
ding sapoë di boeroean andjeun sarĕng
sareboe [di ĕnggon sanes]; koering ang-
goer aja di bangbaroeng gĕdong Allah
koering, batan ngĕnggon di djĕro himah
12 djalma doraka. 'Karantĕn Pangeran Al-
lah nja panon-poë [b] nja kĕpĕng; Pange-
ran maparin koernija sarĕng kahorma-
tan; moal mogogkeun kasaean ka sakoer
13 noe loemampah dina katĕmĕnan. 'Noen
Pangeran sawadya-balad! nja bagdja
tĕmĕn manoesa, noe ngandĕl ka an-
djeun!

[a] Djab. 132 : 10. [b] Djab. 89 : 19.

## DJABOER 85.

Pikeun kokolot njanji. Ijeu djaboer da-
mĕlan poetra-poetoe Korah.
2 Andjeun, Pangeran! tadina misoeka
ka tanah andjeun; [a] dibojongna Jakoeb
3 koe andjeun dibalikkeun. 'Kadorakaän
oemat andjeun koe andjeun dihampoera;
sadajana dosa-dosana koe andjeun di-
4 lipoetan. Selah. 'Sadaja bĕndoe andjeun
koe andjeun dileungitkeun; sarĕng an-
djeun ngoendoer-ngoendoerkeun mantĕn
ti kasangĕtan wĕra andjeun.

[a] Djab. 14 : 7.

5 Moegi moelih deui ka koering sadaja,
noen Allahing kasalamĕtan koering! sa-
rĕng moegi badakeun bĕndoe andjeun
6 ka koering sadaja. 'Karah [a] andjeun
kĕrsa langgĕng nja ngabĕndon ka koe-
ring sadaja? naha doeka andjeun bade
disina djongdjon toeroen-toemoeroen?
7 'Naha andjeun moal ngahiroepkeun deui
ka koering sadaja, sangkan oemat an-
8 djeun baroengah di djĕro andjeun? 'Moe-
gi-moegi, noen Pangeran! ka koering
sadaja nawiskeun kaäsihan andjeun, sa-
rĕng moegi koering pada dipaparin ka-
salamĕtan andjeun!

[a] Djab. 79 : 5.

9 Koering sĕdja ngoepingkeun anoe ba-
kal diandikakeun koe Allah Pangeran;
karana geus tangtoe ngandika noe baris
njĕnangkeun ka oematna djeung ka ka-
asihna; ngan soepaja oelah baralik deui
10 kana kagĕdjoelan. 'Poegoeh kasalamĕ-
tanana deukeut ka noe sarijeun koe an-
djeunna, soepaja tanah oerang kaĕng-
11 gonan kamoeljaän. 'Kahemanan djeung
kajaktian bakal patĕpoeng; kabĕnĕran
djeung kasĕnangan bakal silih-tjijoem.
12 'Kajaktian bakal ngadjadi ti boemi, sarta
kabĕnĕran bakal mĕlong ti sawarga.
13 'Malah Pangeran bakal maparin kaha-
dean, [a] djeung tanah oerang bakal nga-
14 bidjilkeun hasil-hasilna. 'Kabĕnĕran [b]
bakal leumpang ti pajoeneunana, sarta
niten ka djalan tapak dampal andjeunna.

[a] Djab. 67 : 7. [b] Djab. 89 : 15.

## DJABOER 86.

Ijeu panĕda Dawoed.
Noen Pangeran! moegi njondong-
keun tjĕpil andjeun, sarĕng koering di-
kaboel; karantĕn koering nja balangsak
2 nja waloerat. 'Moegi ngaraksa ka njawa
koering, karantĕn koering kaäsih an-
djeun; noen andjeun, Allah koering!
moegi njalamĕtkeun abdi gamparan, noe
3 ngandĕl ka andjeun. 'Moegi aja sih-koer-
nija ka koering, noen Goesti! karantĕn
koering sasambat ka andjeun sapopoë.
4 'Moegi ngaboengahkeun njawa abdi gam-
paran; karantĕn ka andjeun, noen Goesti!
[a] koering ngadjoengdjoengkeun pikir.
5 'Karantĕn andjeun, noen Goesti! sipat
moerah, sarĕng soeka ngahampoera, toer
gĕde kaäsihan ka sadaja noe sasambat
ka andjeun.

[a] Djab. 25 : 1.

6 Noen Pangeran! moegi ngadangoekeun

paněda koering, sarĕng rĕgĕpkeun sora
7 panoenoehoen koering. 'Dina mangsa
koering kasoesahan, [a] koering sasam-
bat ka andjeun; karantĕn andjeun kĕrsa
8 ngaboelkeun ka koering. 'Di batara-
batara [b] taja pisan noe nandingan ka
andjeun, Goesti! sarĕng dadamĕlan an-
9 djeun taja babandinganana. 'Sadajana
bangsa damĕlan andjeun [c] mĕngke nga-
dareuheusan sarĕng saroedjoed ka pa-
joeneun andjeun, noen Goesti! bari nja-
ranggakeun hormat ka padjĕnĕngan an-
10 djeun. 'Karantĕn andjeun teh langkoeng
agoeng, sarĕng sok ngadamĕl moedji-
djat; nja andjeun njalira noe djoemĕ-
nĕng Allah teh. *a* Djab. 50 : 15.
*b* 2 Moesa 15 : 11. *c* Djab. 72 : 10.

11 Noen Pangeran! [a] moegi ka koering
ngawoeroekkeun djalan andjeun; koe-
ring [b] sĕdja loemampah dina kajaktosan
andjeun; hate koering hidjikeun kana
12 sijeun koe padjĕnĕngan andjeun. 'Koe-
ring sĕdja hatoer noehoen ka andjeun,
noen Goesti, Allah koering! tĕroes sa-
rĕng hate; sarĕng sĕdja ngahormatan
ka padjĕnĕngan andjeun salalanggĕngna.
13 'Karantĕn kaäsihan andjeun gĕde pisan
ka koering, moenggah njawa koering
koe andjeun dileupaskeun [c] ti ĕnggon
noe maot panghandapna. *a* Djab. 25 : 4; 27 : 11.
*b* Djab. 26 : 3. *c* 5 Moesa 32 : 22.

14 Noen Allah! djalma arangkoeh nga-
moesoeh ka koering, kalajan djĕmoehan
djalma lalim ngararah pati koering;
sarĕng teu njariptakeun andjeun di ha-
15 reupeunana.'Doepi andjeun, Goesti! djoe-
mĕnĕng Allah [a] noe sipat wĕlas, nja
sipat koernija, sipat sabar, toer gĕde
16 kaäsihan sarĕng kajaktosan. 'Moegi ma-
joen ka koering, sarĕng aja sih-koernija
ka koering; abdi gamparan moegi pa-
parin kakoewatan andjeun, sarĕng sa-
lamĕtkeun diri koering, [b] anak abdi an-
17 djeun awewe. 'Moegi ka koering mi-
damĕl tanda pikasaeaneun; soepaja ka-
tendjo koe noe gareuleuh ka koering
sarĕng pada eraeun, tina sabab andjeun,
Pangeran! geus mitoeloeng sarĕng nga-
lilipoer ka diri koering. *a* 2 Moesa 34 : 6.
*b* Djab. 116 : 16.

## DJABOER 87.

Ijeu djaboer poepoedjian damĕlan poe-
tra-poetoe Korah.

Diadĕgkeunana koe andjeunna nja dina
2 goenoeng saroetji. 'Pangeran miasih ka
lawang-lawang Sion, dileuwihkeun ti
3 pangtjitjingan Jakoeb noe loba. 'Reja
pisan pĕrkara moelja noe geus diandi-
kakeun hal maneh, eh dajeuh Allah!
Selah.

4 Kami bakal njĕboetkeun [a] Rahab
djeung Baboel kaäsoep noe nganjaho-
keun ka kami. Saĕnjana, Pĕlisti, djeung
Tiroes, barĕng Koes, eta geus didjoe-
5 roekeun di dinja. 'Sarta Sion mĕngke
ditjatoerkeun kijeu: Ijeu djeung itoe geus
didjoeroekeun di djĕro eta. Toer dajeuh
teh tangtoe dipageuhkeun koe andjeun-
6 na, noe langkoeng agoeng. 'Pangeran
bakal ngetang kijeu dina njĕratkeun
bangsa-bangsa: Ijeu teh geus didjoeroe-
7 keun di dinja. Selah. 'Ari noe njaranji,
kitoe keneh noe ngarigĕl [pingaromo-
ngeun kijeu]: Sakabeh soemoer koering
aja di maneh. *a* Djab. 89 : 11.

## DJABOER 88.

Ijeu poepoedjian djaboer damĕlan poe-
tra-poetoe Korah; pikeun kokolot nja-
nji; [a] lagoe mĕlas-mĕlis, sora kasoekĕran.
Ijeu pangwoeroek [b] Heman, oerang Esrah.
*a* Djab. 53 : 1. *b* 1 Radj. 4 : 31.

2 Noen Pangeran, Allah kasalamĕtan
koering! beurang-peuting koering sasam-
3 bat ka pajoeneun andjeun. 'Moegi pa-
nĕda koering dongkap ka pajoeneun an-
djeun; [a] tjĕpil andjeun tjondongkeun ka
4 panjĕloek koering.'Karantĕn njawa koe-
ring geus seubeuh koe katjilakaän, sa-
rĕng hiroep koering geus dongkap ka
ĕnggon noe paeh. *a* Djab. 17 : 6.

5 Koering geus kabilang [a] ka noe ta-
roeroen kana gorowong; koering geus
djadi sapĕrtos djalma noe taja kakoe-
6 watan. 'Koering misah tjampoer sarĕng
noe paraeh, sapĕrtos noe kasarabĕt, noe
ngalalondjor dina koeboer, noe koe an-
djeun teu diëmoetkeun deui; sarĕng eta
teh geus pada ditilaskeun ti panangan
andjeun. *a* Djab. 30 : 4.

7 Koering koe andjeun geus diteundeun
dina gorowong panghandapna, di noe
8 paroëk, di noe djarĕro.'Koering kaheum-
pikan bĕndoe andjeun, [a] sarĕng sada-
jana lambak andjeun koe andjeun di-
tinggangkeun ka koering. Selah.
*a* Djab. 42 : 8.

9 [a] Sobat koering noe daralit koe an-
djeun geus didjaoehkeun ti koering,

sarĕng koering koe andjeun didjadikeun
pikagiroekeun eta; koering ditoetoep,
10 sarĕng teu bisa ka loewar. 'Panon koe-
ring [b] roeksak tina kabalangsakan; noen
Pangeran! koering sasambat ka andjeun
sapopoë; koering namprakkeun leungeun
ka andjeun. *a* Djab. 38:12. *b* Djab. 31:10.
11 [a] Naha andjeun bade ngadamĕl moe-
djidjat ka noe maraot? atanapi noe geus
paraeh bakal haroedang, maroedji ka
12 andjeun? Selah. 'Naha kaäsihan andjeun
bakal ditjaritakeun di djĕro koeboer,
sarĕng katoehoean andjeun ditjaritakeun
13 di ĕnggon boeroek-oetjoetan? 'Naha
moedjidjat andjeun bakal dioetarakeun
di noe poëk? atanapi kabĕnĕran andjeun
dioetarakeun dina tanah poho?
*a* Djab. 6:6; 30:10.
14 Doepi koering teja, Pangeran! koering
ngadjĕrit ka andjeun; sarĕng [a] saban
isoek panĕda koering dihatoerkeun ka
15 pajoeneun andjeun. 'Ĕh Pangeran! na-
ha andjeun mana mitjeun njawa koe-
ring, sarĕng meungpeunan pameunteu
andjeun ka koering? *a* Djab. 5:4.
16 Koering teh balangsak, sarĕng asa
hos bae ti boeboedak; [a] koering njan-
dang kabaloewasan ti andjeun, moeng-
17 gah koering soempĕg. 'Koering kasorang
bĕbĕndoe andjeun; kareuwasan ti an-
18 djeun ngararoeksak ka koering. 'Sapo-
poë koering karijoeng koe eta sapĕrtos
koe tjai; pada ngalingkoengan ka koe-
19 ring sarerejana. 'Kanjaäh sarĕng batoer
koe andjeun didjaoehkeun ti koering; ari
sobat koering dalit nja poëk. *a* Aj. 6:4.

## DJABOER 89.

Ijeu pangwoeroek [a] Etan, oerang Esrah.
*a* 1 Radja 4:31.
2 Koering sĕdja nganjanjikeun kaäsihan
Pangeran salalanggĕngna; sĕdja ngoe-
warkeun kajaktosan andjeun koe biwir,
3 toeroen-toemoeroen. 'Karantĕn omong
koering: Kaäsihan teh bakal diadĕgkeun
salalanggĕngna; kajaktosan andjeun koe
andjeun dipageuhkeun [a] di sawarga.
*a* Djab. 119:89.
4 Kami geus ngadamĕl [a] pĕrdjangdjian
ka kakasih kami; nja kami teh soempah
5 ka Dawoed, abdi kami: 'Toeroenan ma-
neh koe kami rek ditĕtĕpkeun salalang-
gĕngna, sarta rek ngadĕgkeun korsi
maneh toeroen-toemoeroen. Selah.
*a* 2 Sam. 7:12, 13.

6 Ari moedjidjat andjeun, Pangeran!
[a] diparoedji koe langit-langit; kitoe ke-
neh kajaktosan andjeun dina koempoe-
7 lan para soetji. 'Karantĕn [b] saha di
langit noe mapakan ka Pangeran? saha
noe njaroewaän ka Pangeran di lĕbah
para poetra Allah? *a* Djab. 19:2. *b* Djab. 86:8.
8 Allah sakalintang dipikaädjrih dina
karagĕman para soetji; estoe matak si-
jeun, ngalangkoengan sakoer noe nga-
9 roeboeng ka andjeunna. 'Noen Pange-
ran, Allah sawadya-balad! [a] saha noe
kawasa, nandingan ka andjeun, Pange-
ran? sarĕng andjeun karoeboeng koe ka-
jaktosan andjeun. *a* Djab. 77:14.
10 [a] Andjeun noe moerba kana kama-
goengan laoet; satijap-tijap ombakna
ngagĕdean, koe andjeun dieureunkeun.
11 'Andjeun geus ngarĕmoekkeun [b] Rahab,
sapĕrtos noe kasabĕt; moesoeh andjeun
koe andjeun geus dipaboerisatkeun koe
panangan andjeun noe langkoeng bĕdas.
*a* Djab. 65:8. *b* Djab. 87:4.
12 [a] Andjeun noe kagoengan langit, ki-
toe keneh boemi kagoengan andjeun;
djagat sarĕng saeusi-eusina nja andjeun
13 noe ngadĕgkeun inja. 'Kaler sarawoeh
kidoel nja andjeun noe ngadjadikeun
inja; goenoeng Tabor sarĕng Hermon
sarĕnggak tina hal padjĕnĕngan andjeun.
*a* Djab. 24:1.
14 Andjeun noe kagoengan asta kawasa;
panangan andjeun langkoeng bĕdas, pa-
nangan andjeun tĕngĕn langkoeng loe-
15 hoer. 'Kaädilan [a] sarĕng hoekoem noe
djadi padĕmen panglinggihan andjeun;
[b] kaäsihan sarĕng kajaktosan leumpang
ti pajoeneun andjeun. *a* Djab. 97:2.
*b* Djab. 85:14.
16 Bagdja tĕmĕn oemat, noe nganjaho-
keun [a] dina sada tarompet; noen Pa-
ngeran! eta teh pada loemampah [b] dina
17 tjahja pameunteu andjeun. 'Pada gĕrah
sapopoë tina hal padjĕnĕngan andjeun,
sarĕng pada diloehoerkeun koe kaädilan
andjeun. *a* 4 Moesa 23:21. *b* Djab. 4:7.
18 Karantĕn kaähenganing kabĕdasana-
na nja andjeun; sarĕng koe kasoekaän
andjeun noe mawi [a] tandoek koering
19 sadaja diloehoerkeun. 'Karantĕn kĕpĕng
koering kagoengan Pangeran; kitoe
deui radja koering kagoengan Kasoetji
Israil. *a* Djab. 75:5, 6; 92:11.
20 [a] Mangsa eta andjeun dina titingalian

ngandika ka kakasih andjeun, kijeu pa-
ngandika andjeun: Kami geus masihan
pitoeloeng ka hidji prawira; aja hidji
djalma kapilih koe kami diloehoerkeun
21 ti lĕbah oemat. 'Kami [b] geus mĕndak
Dawoed, abdi kami; koe kami dilisahan
koe minjak kami noe soetji. *a* 1 Sam.
13:14; 2 Sam. 7:4. *b* 1 Sam. 16:1, 13.
22 Eta teh pitĕtĕpeun direudjeungan koe
panangan kami; toer koe asta kami eta
23 bakal dikoewatkeun. 'Moesoeh moal
njĕdĕkkeun ka dinja, sarta moal disoe-
kĕrkeun koe djalma goreng.
24 Satĕgĕsna satroena koe kami rek di-
rĕmĕkkeun di hareupeunana, sarta noe
gareuleuh ka eta koe kami rek digĕ-
25 boegan. 'Ari katoehoean kami sarta
kaäsihan kami bakal ngareudjeungan
ka eta, sarta tandoekna bakal diloe-
26 hoerkeun koe padjĕnĕngan kami.'Djeung
deui leungeunna koe kami rek disina
njĕkĕl laoet; sarta leungeunna katoehoe
rek disina njĕkĕl bangawan-bangawan.
27 [a] Eta teh bakal njĕboet ka kami:
Andjeun teh Rama koering, Allah koe-
ring, sarta karang kasalamĕtan koering.
28 'Malah koe kami rek didjadikeun tjikal,
pangpoendjoelna di lĕbah radja-radja di
boemi. *a* 2 Sam. 7:14.
29 Kami rek nĕtĕpkeun kaäsihan kami
ka eta salalanggĕngna, sarta pĕrdjang-
30 djian kami pipageuheun ka eta. 'Toe-
roenanana koe kami rek diajakeun sa-
lalawasna, djeung korsina [a] sakoemaha
oemoer langit. *a* 5 Moesa 11:21.
31 Oepama anak-intjoena ninggalkeun
toret kami, sarta hanteu ngalakonan
32 hoekoem kami; 'oepama nganistakeun
pikoekoeh kami, djeung teu ngestoekeun
timbalan kami mah:
33 [a] Heug kamasijatanana koe kami rek
disiksa koe pagĕboeg, kitoe deui kado-
34 rakaänana koe balahi-balahi. 'Tatapi
kaäsihan kami koe kami moal diboe-
roengkeun ka Dawoed, sarta kami hamo
35 tjidra dina katoehoean kami. 'Kami
moal nganistakeun pĕrdjangdjian kami,
sarta anoe geus ka loewar ti lambĕj
kami moal koe kami dirobah. *a* 2 Sam. 7:14.
36 [a] Sakali kami teh soempah, njĕboet
kasoetjian kami: Hamo kami bohong
37 ka Dawoed. 'Toeroenanana piajaeun sa-
lalanggĕngna, djeung korsina sapĕrti
38 panon-poë di pajoeneun kami. 'Bakal
ditĕtĕpkeun salalanggĕngna, tjara boe-
lan; sarta saksi di langit nja satoehoe.
Selah. *a* 1 Sam. 15:29.
39 Kari-kari koe andjeun geus dising-
kahkeun, dipitjeun; andjeun djadi doeka
40 kana lisahan andjeun. 'Pĕrdjangdjian ka
abdi gamparan teja koe andjeun geus
dikepeskeun; makoetana koe andjeun
geus dinistakeun kana taneuh.
41 Pagĕrna koe andjeun geus dibongkar
sadaja; ĕnggonna rareugreug koe an-
42 djeun geus didamĕl karoeksakan. 'Sa-
koer [a] noe ngaliwat di djalan ngaram-
pogan inja; geus djadi hinakeuneun ta-
tangga-tatanggana. *a* Djab. 80:13.
43 Andjeun geus ngaloehoerkeun leu-
ngeun satroena; andjeun geus ngaboe-
44 ngahkeun sadaja moesoehna. 'Malah seu-
seukeut pĕdangna koe andjeun geus
disina oendoer, djadi mantĕnna koe an-
djeun hanteu ditagĕnkeun dina pĕrang.
45 Tjahajana koe andjeun geus dileungit-
keun, sarĕng pangtjalikanana koe an-
djeun geus ditinggangkeun kana taneuh.
46 'Mangsa kaänomanana koe andjeun geus
dirijoetkeun; malah mantĕnna koe an-
djeun geus dilipoetan [a] koe kaeraän.
Selah. *a* Djab. 132:18.
47 Noen Pangeran! sabaraha pilamieu-
nana deui? karah andjeun kĕrsa boeni
saĕndĕng-ĕndĕng? naha wĕra andjeun
48 bade ngagĕdoer sapĕrtos seuneu? 'Moegi
emoet, koering sakitoe pondok nja oe-
moer; [a] sadajana anak Adam didjadi-
keunana koe andjeun kana kasija-sijaän
49 sakitoe! 'Saha djalma noe pihiroepeun,
sarĕng teu koengsi ngarasa maot, [b] noe
bakal ngarahajoekeun njawana ti pa-
ngawasa ĕnggon noe paeh? Selah.
*a* Djab. 39:5. *b* Djab. 49:9.
50 Di mana kaäsihan andjeun noe ka
pĕngkĕr-pĕngkĕr, noen Goesti! noe koe
andjeun didjangdjikeun ka Dawoed,
nganggo soempah, njĕbat kajaktosan
51 andjeun teja? 'Moegi emoet, Goesti!
kana kahinaän abdi-abdi andjeun! Koe-
ring dina lahoenan mangkoe kahinaän
52 sadajana bangsa galĕde; 'noe koe moe-
soeh-moesoeh andjeun dipake ngahina-
keun, noen Pangeran! noe koe eta dipake
ngahinakeun kana tapak dampal lisa-
han andjeun.
53 Sagala poedji ka Pangeran, salalang-
gĕngna! Amin, amin.

## DJABOER 90.

Ijeu panĕda [a] Moesa, piwarangan Allah.
*a* 5 Moesa 33 : 1.

Noen Goesti! andjeun [a] noe djadi
pangtjitjingan koering sadaja, tĕroes ka
2 saban-saban toeroenan. 'Ti memeh goe-
noeng-goenoeng digĕlarkeun, sarĕng an-
djeun mĕdalkeun alam-doenya, sajak-
tosna ti kalanggĕngan dongkap ka ka-
langgĕngan deui andjeun teh djoemĕnĕng
3 Allah. 'Manoesa koe andjeun [b] disina
moelang deui, dongkap ka lĕboerna; ari
timbalan andjeun: Eh, anak Adam! geura
4 maroelang. 'Karantĕn mĕnggahing pang-
raos andjeun mah, [c] sareboe taoen sami
sarĕng dintĕn kamari, ana geus liwat,
kalajan sapĕrtos sawaktoe ronda wĕngi.
*a* 5 Moesa 33 : 27. *b* 1 Moesa 3 : 19. *c* 2 Petr. 3 : 8.

5 Koe andjeun ibarat pada dipalidkeun;
arajana kawas sasarean; wantji isoek
eta teh sapĕrtos djoekoet noe djadi.
6 'Wantji isoek kĕmbangan sarĕng djadi;
ka-sorenakeun diarit, ladjĕng garing.
7 'Karantĕn koering sadaja seëp koe bĕn-
doe andjeun, sarĕng koe wĕra andjeun
8 koering pada soemĕblak. 'Kadorakaän
koering sadaja koe andjeun diajakeun
di pajoeneun andjeun; dosa koering noe
katoetoepan koe andjeun diajakeun dina
tjaäng pameunteu andjeun.
9 Karantĕn sadajana poë koering la-
djoena keur dina bĕbĕndoe andjeun;
taoen koering seëpna ibarat sarenghap.
10 'Mĕnggah poëning taoen koering, aja
toedjoeh poeloeh taoen, sarĕng oepami
koewat mah dalapan poeloeh taoen; ari
noe dipake agoel mah kasoesahan sarĕng
kaprihatinan; [a] karantĕn kĕntjĕng pisan
moeroena, moenggah koering asa halibĕr.
11 'Saha noe nganjahokeun dina karosaän
doeka andjeun, sarĕng dina bĕbĕndoe
andjeun, tĕroes samistina sijeun koe
12 andjeun? 'Moegi koering [b] diwoeroek
milang poë koering kitoe, soepaja nga-
bantoen hate pintĕr! *a* Aj. 9 : 25. *b* Djab. 39 : 5.
13 Noen Pangeran! moegi geura lĕmpĕr
bĕndoe; sabaraha pilamieunana deui?
Moegi aja hawatos koe hal abdi-abdi
14 andjeun. 'Moegi koering [a] wantji isoek
pada dipiseubeuhan koe kaäsihan an-
djeun, sangkan koering sarĕnggak sarĕng
baroengah sapandjang oemoer koering.
15 'Moegi ngaboengahkeun ka koering sa-
daja noemoetkeun poë koering koe an-
djeun dirĕndahkeun, noemoetkeun taoen
16 koering pada roemaos katjilakaän. 'Moegi
padamĕlan andjeun dinjatakeun ka abdi-
abdi andjeun, kitoe deui kamoeljaän an-
17 djeun di anak-intjoena. 'Sarawoeh ka-
saean Goesti, Allah koering sadaja, moegi
ngoengkoelan ka koering sadaja; sarĕng
moegi nĕtĕpkeun ka koering sadaja pa-
gawean leungeun koering; tjing atoeh,
pagawean leungeun koering sadaja moegi
ditĕtĕpkeun! *a* Djab. 143 : 8.

## DJABOER 91.

Saha-saha [a] noe dijoek di panjoempoetan
noe Langkoeng Agoeng, pingĕnggo-
neun dina aoeb noe Langkoeng Kawasa.
*a* Djab. 17 : 8; 36 : 8.
2 Kaoela sĕdja oendjoekan ka Pange-
ran: [a] Andjeun teh nja panjalindoengan
nja benteng koering, Allah koering, noe
koe koering diandĕl! *a* Djab. 18 : 3.
3 Saestoena maneh koe andjeunna tang-
toe diloepoetkeun [a] ti djirĕt toekang
taheun, ti pagĕboeg noe mawa balahi.
4 'Andjeunna [b] bakal ngaoeban ka maneh
koe djangdjangna; estoe di djĕro djang-
djangna maneh pinjalindoengeun; kajak-
tosanana ibarat kĕpĕng djeung tameng.
5 'Maneh moal sijeun-sijeun koe kareu-
wasan ti peuting; koe djamparing, noe
6 njijĕng ti beurang; 'koe pagĕboeg, noe
ngidĕr di noe poëk; koe sasalad, noe
7 ngaroeksak tĕngah poë. 'Gigireun ma-
neh roeboeh sareboe, djeung katoehoe-
eun maneh roeboeh salaksa: ka maneh
8 mah moal nĕpi. 'Tijap dilijeuk koe mata
maneh; sarta koe maneh pikatendjoëun
djalma daroraka meunang balĕsan.
*a* Djab. 124 : 7. *b* Djab. 57 : 2.
9 Saestoena andjeun, Pangeran! panja-
lindoengan koering.
Noe Langkoeng Agoeng koe maneh
10 geus didjijeun pangtjitjingan maneh. 'Mo-
al maneh kataradjang katjilakaän, sarta
balahi moal njampeurkeun ka himah
11 maneh. 'Karana Pangeran [a] bade nim-
balan ka para malaikatna tina pĕrkara
maneh, soepaja pada ngaraksa ka ma-
12 neh dina sakabeh djalan maneh. 'Bakal
njarangga ka maneh, sangkan soekoe
maneh oelah koengsi tigasroek kana
13 batoe. 'Maneh [b] bakal nintjakan singa
djeung oraj; singa ngora djeung naga
koe maneh bakal diidĕk-idĕk. *a* Djab. 34 : 5;
Mat. 4 : 6. *b* Aj. 5 : 22, 23; Loek. 10 : 19.

14 Sapedah eta teh apet ka kami, noe
matak koe kami rek dirahajoekeun;
koe kami rek diteundeun di noe loehoer,
sapedah nganjahokeun ka padjĕnĕngan
15 kami. 'Ana sasambat ka kami, tangtoe
koe kami dikaboel; mangsa keur ka-
soesahan, koe kami rek disarĕngan; koe
kami tangtoe didjait, sarta dimoeljakeun.
16 'Eta teh koe kami rek dipiseubeuhan
pandjang oemoer, sarta rek disina nendjo
kana kasalamĕtan kami.

## DJABOER 92.

Tjeu djaboer poepoedjian baris poë Sabat.
2 [a] Sae pisan nganoehoenkeun ka Pa-
ngeran, sarĕng moedji ka padjĕnĕngan
andjeun, noen anoe Langkoeng Agoeng!
3 'Sae pisan ngoewarkeun kaäsihan an-
djeun saban isoek, kitoe deui katoehoean
4 andjeun saban-saban peuting; 'ditarim-
bang [b] koe parabot kawat sapoeloeh sa-
rĕng koe tjĕlĕmpoeng; ditarimbang koe
anggitan dina katjapi. *a* Djab. 147:1. *b* Djab. 33:2.
5 Karantĕn andjeun, Pangeran! geus
ngaboengahkeun ka koering koe dada-
mĕlan andjeun; koering sĕdja sĕnggak
tina pĕrkawis padamĕlan panangan an-
6 djeun. 'Amboe, [a] koe aragoeng pada-
mĕlan andjeun, Pangeran! mamanahan
andjeun djarĕro kalangkoeng-langkoeng.
7 'Djalma bodo mah teu njahoëun, sarĕng
noe gĕdjoel mah teu ngartieun eta.
*a* Djab. 104:24; 139:17.
8 Ari djalma daroraka maroeloes sa-
pĕrti djoekoet, djeung sakabeh noe nja-
rijeun kagorengan djaradi, [a] nja eta soe-
9 pajana ditoempoer salalawasna. 'Doepi
andjeun mah, Pangeran! loehoer sala-
10 langgĕngna. 'Karantĕn, salĕrĕsna, moe-
soeh andjeun, Pangeran! karantĕn, sa-
lĕrĕsna, moesoeh andjeun bade digĕm-
poer; sadajana noe njarijeun kagorengan
mĕngke pabarĕntjaj. *a* Djab. 37:2.
11 Sawangsoelna koering mah [a] koe an-
djeun bade diloehoerkeun nja tandoek,
sapĕrtos banteng; [b] koering geus dikoe-
12 tjoeran minjak anjar. 'Ari [c] panon koe-
ring pisoekaeun ngawaskeun noe ngintip
ka koering; sarta tjeuli koering pipoe-
waseun ngadengekeun bangsat-bangsat,
13 noe ngamoesoeh ka koering. 'Djalma
noe bĕnĕr bakal moeloes [d] tjara tangkal
korma; bakal ngagĕdean sapĕrti ki poe-
tri di goenoeng Libanon. *a* Djab. 89:18.
*b* Djab. 23:5. *c* Djab. 112:8. *d* Djab. 52:10.

14 Saha-saha noe geus dipĕlak di djĕro
gĕdong Pangeran, bakal pada moeloes
15 di boeroean Allah oerang. 'Mangsa geus
kolot oge, [a] masih keneh baroewahan;
pada soegih toewakna djeung haredjo
16 daoenna; 'baris ngoewarkeun [b] jen Pa-
ngeran teh langkoeng estoe. Andjeunna
noe djadi batoe karang koering, sarta
taja pisan awonua. *a* Djab. 1:3. *b* 5 Moesa 32:4.

## DJABOER 93.

Pangeran djoemĕnĕng radja, sarta
nganggo kaägoengan; Pangeran geus
nganggo-nganggo, [a] sarta dibeulitan ka-
bĕdasan; [b] malah djagat teh pipageu-
2 heun, moal ojag-ojag. 'Panglinggihan
andjeun pageuh ti tatadina; andjeun teh
djoemĕnĕng ti kalanggĕngan. *a* Djab. 65:7.
*b* Djab. 96:10.
3 Bangawan pada ngabĕdaskeun, noen
Pangeran! bangawan pada ngabĕdas-
keun ngagoeroehna; bangawan pada nga-
4 bĕdaskeun gĕlĕdoegna. 'Manan ngagoe-
roehna tjai gĕde, lambak laoet noe ara-
heng mah, langkoeng aheng Pangeran,
noe linggih di manggoeng.
5 Pĕrtelaän andjeun satoehoe kalang-
koeng-langkoeng; kasoetjian noe djadi
pamantĕs gĕdong andjeun, Pangeran!
sapapaosna.

## DJABOER 94.

Noen Allah, [a] noe kagoengan pamalĕs!
noen Pangeran, noen Allah noe ka-
goengan pamalĕs! [b] moegi ngebrehkeun
2 andjeun. 'Noen [c] Hakim saboemi! moegi
geura tjĕngkat; moegi moelangkeun ba-
3 lĕsan ka noe aradigoeng! 'Sabaraha pi-
lamieunana deui noe daroraka, noen
Pangeran! sabaraha pilamieunana deui
noe daroraka nja rek soeka-soeka?
*a* 5 Moesa 32:35. *b* Djab. 80:2. *c* 1 Moesa 18:25.
4 Eta teh pada ngaboewih, ngaromongna
soewaban; sadajana noe njijeun kado-
5 rakaän pada ngagoengkeun maneh. 'Eta
teh pada ngarĕmpak ka oemat andjeun,
Pangeran! estoe kagoengan andjeun koe
6 eta pada disoesoekĕr. 'Randa [a] sarĕng
semah koe eta dipareuntjit, sarawoeh
7 pahatoe koe eta diparaehan. 'Ari aro-
mongna: [b] Pangeran teu ningali; sarta
Allah Jakoeb moal nĕgĕskeun. *a* Jĕh. 22:7.
*b* Djab. 10:11, 13.
8 [a] Eh maraneh, noe bodo di djalma-

djalma! sing pada ngaharti; sarta ma-
raneh, noe gĕdjoel! iraha nja rek djadi
9 pintĕr? 'Ari [b] noe mĕlak tjeuli, naha
karah teu ngadangoe? atawa noe nga-
damĕl panon, naha karah teu ningali?
10 'Ari noe mĕpĕrih ka bangsa-bangsa, naha
karah moal njiksa? Kapan nja andjeunna
pisan noe ngawoeroekkeun kanjaho ka
11 manoesa. 'Pangeran [c] langkoeng oeninga
dina pikiran manoesa, jen eta teh sija-
sija. *a* Sil. 8:5. *b* 2 Moesa 4:11. *c* 1 Kor. 3:20.
12 [a] Bagdja tĕmĕn djalma noe dipĕpĕrih
koe andjeun, Pangeran! bari koe andjeun
13 diwoeroek toret andjeun, 'kĕrsa ngagĕ-
nahkeun ka eta keur mangsa aja ka-
tjilakaän, doemoegi ka noe doraka di-
14 pangdamĕlkeun roewangan. 'Karantĕn
[b] Pangeran moal ngantĕpan oematna,
sarĕng kagoenganana hamo koe andjeun-
15 na ditilar. 'Karantĕn hoekoem pibali-
keun deui kana kaädilan, sarĕng sada-
jana noe saestoe nja hate bakal pada
ngiring eta. *a* Aj. 5:17. *b* Roem 11:2.
16 Saha noe manglawankeun koering ka
bangsat-bangsat? Saha noe mangnahan-
keun koering ka noe njarijeun kadora-
17 kaän? 'Madak Pangeran lain djadi pa-
noeloeng koering mah, gampil pisan nja-
wa koering ngĕnggon [a] di noe djĕmpe.
18 'Satijap-tijap koering ngomong: Soekoe
koering rek tidjalikeuh, seug koering
teh ditanggeuj koe kaäsihan andjeun,
19 Pangeran! 'Samangsa koering keur loba
pipikiran sadjĕro hate, seug panglili-
poer andjeun ngoepahan ka njawa koe-
ring. *a* Djab. 115:17.
20 Karah aja pĕkĕtna sarĕng andjeun
eta korsi kabalahian teh, noe sok nga-
jakeun kasoesahan mawa-mawa pikoe-
21 koeh teja? 'Eta teh ngarodjong ka nja-
wa djalma noe bĕnĕr, sarĕng njalahkeun
22 gĕtih noe taja dosana. 'Nanging Pange-
ran minangka koeta noe loehoer pikeun
koering; nja Allah koering minangka
karang panjalindoengan pikeun koering.
23 'Sarĕng Pangeran mĕngke ka eta ma-
likkeun kadorakaänana, bari pada dibas-
mi sakali di djĕro kagorenganana; ti-
nangtos pada dibasmi koe Pangeran,
Allah koering sadaja.

## DJABOER 95.

Mangga oerang sĕsĕnggakan ka Pa-
ngeran, soesoerakan kana [a] Karang
2 kasalamĕtan oerang! 'Oerang ngadeu-
heus ka pajoeneunana, ngatoerkeun pa-
moedji soekoer; oerang soesoerakan ka
andjeunna koe djaboer-djaboer!
*a* Djab. 18:3.
3 Karana [a] Pangeran teh Allah noe
agoeng, sarta Radja noe agoeng loehoe-
4 reun sakabeh noe dipiallah. 'Panangan
andjeunna noe njĕpĕng ĕnggon pang-
djarĕrona di boemi, sarta poentjak goe-
noeng-goenoeng kagoengan andjeunna.
5 'Malah laoet kagoengan andjeunna, sarta
andjeunna noe ngadamĕl inja; kitoe deui
daratan, panangan andjeunna noe nga-
6 djadikeun. 'Geura oerang njarĕmbah
sarta saroedjoed; oerang tapak-toeoer
ka pajoeneun Pangeran noe ngadamĕl
7 diri oerang! 'Karana [b] andjeunna Allah
oerang, sarta oerang noe djadi oemat
angonan andjeunna, nja domba pana-
nganana. *a* Djab. 97:9. *b* Djab. 100:3.
[a] Poe ijeu, lamoen maraneh ngadenge
8 gĕntrana, 'poma oelah dek nareuaskeun
hate maraneh, [b] sapĕrti di Mĕriba, tjara
keur poëan di Masa, di tĕgal lĕga teja.
9 'Di dinja karoehoen-karoehoen maraneh
ngadodja ka kami; pada njoba ka kami,
[c] malah narendjo kana padamĕlan kami.
10 'Opat poeloeh taoen [d] lilana kami teh
keuheul koe eta bangsa, sarta kami nga-
lahir: Eta teh bangsa noe sasab hatena,
sarta teu nganjarahokeun kana djalan
11 kami. 'Noe matak kami geus soempah
dina sadjĕro kami bĕndoe: [e] Eta teh
hamo pisan arasoep kana reureuh kami!
*a* Ibr. 3:7. *b* 2 Moesa 17:2, 7; 4 Moesa 14:22.
*c* 2 Moesa 34:10; 5 Moesa 11:7. *d* 4 Moesa
14:34. *e* 4 Moesa 14:23.

## DJABOER 96.

Geura [a] njaranjikeun ka Pangeran hidji
poepoedjian anjar; geura njaranji ka
2 Pangeran, eh saboemi kabeh! 'Geura
njaranji ka Pangeran, njaloekoerkeun
ka padjĕnĕnganana, baredjakeun kasa-
3 lamĕtanana tijap-tijap poë! 'Geura pada
njaritakeun kamoeljaänana ka sagala
oerang kapir, moedjidjat-moedjidjatna
ka sakabehna bangsa. *a* 1 Bab. 16:23.
4 Karana [a] Pangeran langkoeng agoeng,
sarta poedjieun liwat saking; andjeunna
noe matak sijeun loehoereun sakabeh
5 noe dipiallah. 'Karana sakabeh noe di-
piallah koe bangsa-bangsa teh aällahan
bae; dĕmi Pangeran noe ngadamĕl

6 langit. 'Kaägoengan djeung kamoeljaän
aja di pajoeneunana; kabĕdasan djeung
kaähengan aja di djĕro kasoetjianana.
[a] Djab. 95 : 3.

7 Halatoerkeun ka Pangeran, eh sagala
kaom bangsa-bangsa! halatoerkeun ka
Pangeran kahormatan djeung kabĕda-
8 san. 'Halatoerkeun [a] ka Pangeran ka-
hormatan padjĕnĕnganana; geura nja-
ranggakeun bakti, bari pada ngadeuheus
9 ka boeroean-boeroeanana! 'Geura nja-
rĕmbah ka Pangeran make pamidangan
soetji. Eh saboemi kabeh! sing goemĕ-
tĕr di pajoeneunana. [a] Djab. 29 : 2.

10 Geura pada poepoelih ka oerang ka-
pir: [a] Pangeran noe djoemĕnĕng Radja;
malah djagat teh pipageuheun, moal
ojag-ojag; andjeunna bade ngahoekoe-
man ka bangsa-bangsa djeung saestoe-
11 estoena. 'Langit teh masing boengah,
sarta boemi teh masing gĕrah; laoet
teh sing ngagoeroeh djeung saeusi-eusi-
12 na; 'tĕgal sing soeka-soeka djeung sa-
koer noe naroempang; harita sakabeh
kakaian leuweung bakal sĕsĕnggakan,
13 'pajoeneun Pangeran, [b] karana soem-
ping; karana soemping bade ngahoekoe-
man boemi; bade ngahoekoeman djagat
kalawan kaädilan, nja ngahoekoeman
ka bangsa-bangsa kalawan kajaktosa-
nana. [a] Djab. 93 : 1; 97 : 1. [b] Djab. 9 : 9; 98 : 9.

## DJABOER 97.

Pangeran [a] noe djoemĕnĕng radja; boe-
mi teh masing gĕrah; salobana poelo-
2 poelo masing baroengah! 'Sakoebĕng
andjeunna aja mega djeung angkeub;
[b] kaädilan djeung hoekoem noe djadi
3 padĕmen panglinggihanana. 'Seuneu
leumpang [c] ti pajoeneunana, sarta njoen-
doetan ka satroe-satroena sakoeriling.
[a] Djab. 93 : 1; 99 : 1. [b] Djab. 89 : 15. [c] Djab. 50 : 3.

4 Kilatna njaraängan ka djagat; koe
boemi teh katendjo, sarta goemĕtĕr.
5 'Goenoeng-goenoeng laleëh di pajoeneun
Pangeran [a] sapĕrti malam, di pajoeneun
6 Goesti saboemi kabeh. 'Ari [b] langit ngoe-
warkeun kaädilan andjeunna, djeung
sakabeh bangsa pada nendjo kamoel-
jaänana. [a] Djab. 68 : 3. [b] Djab. 19 : 2; 50 : 6.

7 Koedoe pada era sakabeh noe nga-
woela ka artja, noe maroedji maneh
koe brahala. Eh, sakabeh noe dipiallah!
8 geura njarĕmbah ka andjeunna. 'Sion
geus ngadenge sarta boengaheun, [a]
djeung anak-anak Joeda pada gĕraheun,
tina sabab hoekoeman andjeun, Pange-
9 ran. 'Karantĕn andjeun, Pangeran! djoe-
mĕnĕng noe Langkoeng Agoeng, njĕpĕng
saboemi kabeh; [b] langkoeng-langkoeng
andjeun nja poendjoel loehoereun sa-
kabeh noe dipiallah. [a] Djab. 48 : 12. [b] Djab. 95 : 3.

10 Eh, sakoer noe njaäh ka Pangeran!
[a] koedoe pada geuleuh kana kagorengan.
Andjeunna ngaraksa ka njawa kaäsihna,
pada diloepoetkeun ti leungeun djalma
11 daroraka. 'Djalma noe bĕnĕr [b] geus di-
pangngawoerkeun tjaäng, djeung noe sa-
estoe hatena geus dipangngawoerkeun
12 kaboengahan. 'Eh, djalma balĕnĕr! [c] sing
pada boengah di djĕro Pangeran, djeung
koedoe halatoer noehoen ka padjĕnĕ-
nganana noe soetji. [a] Am. 5 : 14, 15.
[b] Djab. 27 : 1; 112 : 4. [c] Djab. 33 : 1.

## DJABOER 98.

Djaboer.
[a] Geura njaranjikeun ka Pangeran
hidji poepoedjian anjar; karana andjeun-
na geus ngadamĕl moedjidjat; pananga-
nana noe tĕngĕn djeung astana noe soetji
2 geus ngadjajakeun ka andjeunna. 'Pa-
ngeran geus nganjahokeun kasalamĕta-
nana; geus ngebrehkeun kaädilanana ka
3 hareupeun panon oerang kapir. 'An-
djeunna geus emoet ka kaäsihanana
djeung ka kajaktosanana ka anak-poetoe
Israil. [b] Sakabeh toengtoeng boemi na-
rendjo kasalamĕtan Allah oerang.
[a] Djab. 96 : 1. [b] Jĕs. 52 : 10.

4 [a] Eh, saboemi kabeh! geura soesoera-
kan ka Pangeran; sing pada barerag,
5 bari sĕsĕnggakan, djeung maroedji! 'Geu-
ra maroedji ka Pangeran make katjapi;
6 make katjapi djeung sora njanji; 'make
tarompet djeung sora sangkakala. Geura
pada soesoerakan ka pajoeneun Radja,
nja eta Pangeran! [a] Djab. 100 : 1.

7 [a] Laoet teh sing ngagoeroeh djeung
saeusi-eusina; djagat katoet noe ngĕng-
8 gonan inja. 'Waloengan sing pada em-
prak-emprakan; goenoeng-goenoeng sing
9 pada sĕsĕnggakan ragĕm, 'pajoeneun
Pangeran; [b] karana soemping bade nga-
hoekoeman boemi; bade ngahoekoeman
djagat kalawan kaädilan, nja ngahoe-
koeman ka bangsa-bangsa djeung saes-
toe-estoena. [a] Djab. 96 : 11. [b] Djab. 96 : 13.

## DJABOER 99.

Pangeran [a] noe djoemĕnĕng radja; bang-
sa-bangsa ngadaregdeg; [b] andjeunna
linggih dina moekarabin; boemi teh ojag.
2 'Pangeran [c] langkoeng agoeng di Sion;
sarta andjeunna teh loehoer, ngoeng-
3 koelan sakabeh bangsa. 'Moegi sina ma-
roedji ka padjĕnĕngan andjeun noe
agoeng sarĕng matak sijeun! Andjeunna
langkoeng soetji. *a* Djab. 93:1. *b* Djab. 80: 2.
*c* Djab 48:2.
4 Kalajan pangawasa radja, noe soe-
kaeun kana hoekoem, koe andjeun geus
dipageuhkeun sarĕng saestoe-estoena;
andjeun mĕtakeun hoekoem sarĕng ka-
5 adilan di Jakoeb. 'Geura ngaragoeng-
keun ka Pangeran, Allah oerang, bari
saroedjoed [a] hareupeun djodjodog dam-
palna. Andjeunna langkoeng soetji.
*a* Djab. 132:7.
6 Moesa djeung Haroen kalĕbĕt pang-
hoeloe andjeunna, djeung Samoeël ka-
lĕbĕt noe sasambat ka padjĕnĕnganana;
pada sasambat ka Pangeran, sarta koe
7 andjeunna dikaboel. 'Andjeunna sok
ngandika ka eta [a] ti djĕro tihang mega;
pada ngestokeun pĕrtelaänana, kitoe deui
pikoekoeh, noe koe andjeunna dipapa-
8 rinkeun ka darinja. 'Noen Pangeran,
Allah koering sadaja! eta teh koe an-
djeun pada dikaboel; andjeun ka eta
nawiskeun mantĕn Allah sipat ham-
poera, nanging malĕs oge ka pagawe-
9 anana. 'Geura ngaragoengkeun ka Pa-
ngeran, Allah oerang, bari saroedjoed
njanghareup [b] ka goenoeng andjeunna
noe soetji. Karana Pangeran, Allah
oerang, langkoeng soetji. *a* 5 Moesa 31:15.
*b* Djab. 3:5.

## DJABOER 100.

Ijeu djaboer baris pamoedji soekoer.
[a] Eh, saboemi kabeh! geura soesoe-
2 rakan ka Pangeran. 'Koedoe pada nga-
bakti ka Pangeran djeung boengahna;
koedoe pada ngadeuheus ka pajoeneu-
3 nana bari sĕsĕnggakan. 'Kanjahokeun
koe maraneh, jen Pangeran teh Allah;
[b] andjeunna noe ngadamĕl oerang, sarta
oerang kagoengan andjeunna, oematna
djeung domba angonananana. *a* Djab. 66:1.
*b* Djab. 95: 6, 7.
4 Geura arasoep ka lawang-lawang an-
djeunna bari hatoer noehoen, djeung
ka boeroean-boeroeanana bari moedji;
geura halatoer noehoen ka andjeunna,
bari njaloekoerkeun ka padjĕnĕnganana!
5 'Karana Pangeran sipat moerah; kaäsi-
hanana salalanggĕngna, djeung kajak-
tosanana toeroen-toemoeroen.

## DJABOER 101.

Ijeu djaboer damĕlan Dawoed.
Koering sĕdja nganjanjikeun kaäsi-
han sarĕng kaädilan; sĕdja moedji ka
andjeun, Pangeran!
2 Koering sĕdja njarĕgĕpkeun kana dja-
lan katĕmĕnan; iraha atoeh andjeun
soemping ka koering? Koering di djĕro
imah koering sĕdja loemampah kala-
wan hate noe satĕmĕnna.
3 Panon koering koe koering moal di-
tendjokeun ka lampah bangkawarah;
koering geuleuh ka lakoe soemingkir;
moal aja noe napĕl ka koering.
4 Hate bengkok bakal djaoeh ti koe-
ring; kana lampah awon koering teu
rek njaho.
5 Noe mitĕnah ka batoer di noe boeni,
koe koering dek dibasmi; [a] ka noe loe-
hoer panon sarĕng ka noe goemĕde hate,
koering teh moal paja. *a* Sil. 21:4.
6 Panon koering bakal nendjoan noe
satoehoe di djĕro tanah, bade tjitjing
sinarĕngan koering; saha-saha noe loe-
makoe dina djalan katĕmĕnan, nja eta
noe bakal ngawoelaän ka koering.
7 Noe milampah tjidra moal tjitjing di
djĕro imah koering; anoe ngomong bo-
hong moal tĕtĕp di hareupeun panon
koering.
8 Saban-saban isoek koering rek nga-
basmi sakabeh noe daroraka di djĕro
tanah; sĕdja ngeuweuhkeun ti djĕro [a]
dajeuh Pangeran sakabeh noe njarijeun
kaäwonan. *a* Djab. 48:2.

## DJABOER 102.

Ijeu panĕda djalma balangsak, eukeur
kalĕlĕban, [a] sarta ngoetjoetkeun gĕ-
gĕroenganana ka pajoeneun Pangeran.
*a* Djab. 142:3.
2 Noen Pangeran! moegi ngadangoe-
keun panĕda koering, sarĕng djĕdjĕritan
koering moegi dongkap ka andjeun.
3 'Moegi oelah meungpeunan pameunteu ka
koering keur mangsa koering kasoesahan;

moegi njondongkeun tjěpil andjeun ka
koering; keur poëan koering sasambat,
moegi enggal dikaboel!
4 Karantěn oemoer koering [a] seëp sa-
pěrtos haseup, sarěng toelang-toelang
5 koering [b] panas sapěrtos hawoe. 'Hate
koering garing sapěrtos djoekoet noe
kapantjěran, moenggah koering hilap
6 barangtěda. 'Bawaning haroes roehah-
rahoeh koering, [c] toelang koering dong-
kap ka rakět kana daging. *a* Djab. 37:20.
*b* Aj. 30:30. *c* Aj. 19:20.
7 Koering oepami [a] kokondangan di
těgal lěga; koering djadi sapěrtos boe-
8 weuk di tarikolot. 'Koering njaring bae,
sarěng djadi sapěrtos manoek noe njo-
9 rangan di soehoenan. 'Moesoeh koering
sapopoë pada ngahihina ka koering; sa-
koer noe njewotan ka koering saroem-
pahna sok njěboet koering. *a* 3 Moesa 11:18.
10 [a] Karantěn koering něda lěboe sa-
pěrtos roti, sarěng inoemeun koering
koe koering dibaoeran tji-panon koering,
11 'tina sabab wěra andjeun sarěng běběn-
doe andjeun; [b] karantěn koering koe
andjeun didjoengdjoengkeun, seug diting-
12 gangkeun. 'Oemoer koering [c] sapěrtos
kalangkang mandjangan; sarěng koering
teh garing sapěrtos djoekoet.
*a* Djab. 80:6. *b* Aj. 30:22. *c* Djab. 109:23.
13 Doepi andjeun mah, Pangeran! ling-
gih salalanggěngna; sarěng pangingět-
ngingět ka andjeun teh toeroen-toemoe-
14 roen. 'Andjeun ěngke ngaděg, ngawě-
lasan deui ka Sion; karantěn geus meu-
djeuhna dikoernijaän, salěrěsna geus
15 dongkap ka mangsa noe pasti. 'Karan-
těn abdi-abdi andjeun pada misoeka ka
batoena, estoe pada mikaroenja ka boe-
boekna.
16 [a] Didinja oerang kapir tangtoe sari-
jeun koe padjěněngan Pangeran, sarěng
sadajana radja di boemi pisarijeuneun
17 koe kamoeljaän andjeun; 'sarehna Sion
koe Pangeran geus didjělěgkeun deui,
sarěng andjeunna nembongan nganggo
18 kamoeljaänana, 'majoen ka paněda noe
boeroendoel, sarěng hanteu mikatjoewa
ka panědana. *a* Djab. 72:11.
19 [a] Nja eta bakal ditoeliskeun pikeun
toeroenan djaman měngke; sarta bangsa
noe bakal didjadikeun pimaroedjieun
20 ka Pangeran; 'doemeh andjeunna geus
ningali ti manggoengna noe soetji;
Pangeran ti sawarga geus ngawaspaos-
21 keun ka boemi, 'ngadangoekeun [b] haha-
rěgoengan sakitan, sarěng ngalesotkeun
22 noe geus tangtoe dipaehan; 'soepaja eta
di Sion njaritakeun padjěněngan Pange-
ran, nja njaritakeun poedjian andjeunna
23 di Jěroesalem, 'dimana bangsa-bangsa
karoempoel sarerejana, sarta djeung ka-
radjaän-karadjaän, ngabakti ka Pange-
ran. *a* Djab. 22:32. *b* Djab. 79:11.
24 Andjeunna di djalan geus ngareun-
teutkeun kakoewatan koering; [a] oemoer
25 koering koe andjeunna dirijoetkeun. 'Pi-
oendjoek koering: Noen, Allah koering!
moegi koering oelah ditjandak dina tě-
ngah oemoer koering; taoen andjeun
26 toeroen-toemoeroen. 'Andjeun baheula
ngaděgkeun boemi, [b] sarěng langit-langit
27 dadamělan panangan andjeun. 'Nja eta
teh měngke laleungit, doepi andjeun
mah tětěp ngaděg; ari eta sadajana bade
ngaboeroekan sapěrtos sipat njamoe;
koe andjeun bade disalinan sapěrtos pa-
28 pakean, seug pada salin roepa. 'Nanging
andjeun mah anggěr koe, sarěng taoen
29 andjeun hanteu keuna koe seëp. 'Anak-
intjoe abdi-abdi andjeun bade maratoeh,
sarěng toeroenanana bade tětěp di pa-
joeneun andjeun. *a* Djab. 89:46. *b* Ibr. 1:10.

## DJABOER 103.

Damělan Dawoed.
Eh njawa! geura njoekoerkeun ka
Pangeran; djeung sakabeh noe di djěro
kaoela geura njoekoerkeun ka padjěně-
2 nganana noe soetji! 'Eh njawa! geura
njoekoerkeun ka Pangeran, sarta oelah
poho ka sakabeh pasihan andjeunna;
3 'noe ngahampoera sakabeh kadorakaän
maneh; [a] noe njageurkeun sakabeh pa-
4 njakit maneh; 'noe ngadjait hiroep ma-
neh ti djěro karoeksakan; noe ngama-
koetaän ka maneh koe kaäsihan djeung
5 kawělasan; 'noe miseubeuhan [b] soengoet
maneh koe kahadean; kangoraän maneh
anjar deui sapěrti galoedra. *a* Djab. 6:3.
*b* Djab. 81:11.
6 Pangeran midaměl kaädilan djeung
hoekoem ka sakabeh noe dikanijaja.
7 'Andjeunna [a] ka Moesa maparin njaho
djalan-djalanna; anak-poetoe Israil di-
8 paparin njaho dadamělanana. 'Pangeran
[b] nja sipat wělas, nja sipat koenija; si-
9 pat sabar, toer gěde kaäsihan. 'Moal

maběn saěnděng-ěnděngna, [c] sarta moal
10 běndoe salalanggěngna. 'Teu midaměl
ka oerang sabeuratna dosa oerang,
djeung teu ngabalěs ka oerang satim-
bang kadorakaän oerang. *a* 2 Moesa 33 : 13.
*b* 2 Moesa 34 : 6. *c* Jěs. 57 : 16; Jěr. 3 : 12.

11 Estoena mah sakoemaha loehoerna
langit ti boemi, nja kitoe rosana ka-
asihanana ka sakoer noe sijeun koe an-
12 djeunna. 'Sakoemaha djaoehna wetan ti
koelon, nja kitoe ngadjaoehkeunana
13 kamasijatan oerang ti diri oerang. 'Sa-
koemaha bapa miwělas ka anak-anakna,
nja kitoe Pangeran miwělasna ka sakoer
14 noe sijeun koe andjeunna. 'Karana an-
djeunna langkoeng oeninga di bakating
diri oerang; emoeteun jen oerang teh
sipat taneuh.

15 Ari [a] oemoer manoesa sapěrti djoe-
koet; tjara kěmbang di těgal, nja kitoe
16 kěmbanganana.'Ana kasorang koe angin,
lěs euweuh; [b] sarta oeroetna geus teu
17 njahoëun ka dinja. 'Děmi kaäsihan Pa-
ngeran ti kalanggěngan něpi ka kalang-
gěngan deui toeměrap ka sakoer noe sijeun
koe andjeunna; kitoe deui kaädilanana
18 ka anak-intjoena; 'nja [c] ka sakoer noe ně-
těpkeun pěrdjangdjian andjeunna, sarta
ngingětkeun ka papakon andjeunna, bari
dilalampahkeun. *a* Aj. 14 : 2. *b* Aj. 7 : 10.
*c* 5 Moesa 7 : 9.

19 Pangeran [a] ngaděgkeun panglinggi-
hanana di sawarga, sarta karadjaänana
20 moerba ka sakabeh. 'Geura njaloekoer-
keun ka Pangeran, eh para malaikatna!
eh para prawira pěrkosa, noe ngalalam-
pahkeun pangandikana, ngestokeun saoe-
21 ngěling timbalanana! 'Geura njaloekoer-
keun ka Pangeran, [b] eh sadaja balad-
baladna! eh para kawoelana, noe nga-
22 lalampahkeun pangěrsana! 'Geura nja-
loekoerkeun ka Pangeran, [c] eh sakabeh
dadamělanana, di sambarang ěnggon
wěwěngkěranana! Eh njawa! geura njoe-
koerkeun ka Pangeran. *a* Djab. 9 : 8.
*b* Djab. 148 : 2. *c* Djab. 145 : 10.

## DJABOER 104.

Eh [a] njawa! geura njoekoerkeun ka
Pangeran. Noen Pangeran, Allah koe-
ring! andjeun teh kalangkoeng agoeng;
anggoan andjeun kaägoengan sarěng ka-
2 moeljaän. 'Andjeunna diharoedoem tja-
ang, saperti koe djoebah; [b] andjeunna
masangkeun langit saperti loeloehoer.
3 'Andjeunna ngaděgkeun lotengna [c] dina
tjai; mega didjadikeun titihanana; [d] ang-
4 katna toenggang djangdjang angin. 'Ma-
laikatna [e] koe andjeunna didaměl angin-
angin, kawoelana didaměl seuneu hoe-
roeng. *a* Djab. 103 : 1. *b* Jěs. 40 : 22. *c* Djab. 148 : 4.
*d* Djab. 18 : 11. *e* Ibr. 1 : 7.

5 [a] Boemi koe andjeunna diaděgkeun
dina paděmenna; moal ojag langgěng
6 salalawasna. 'Awitna [b] koe andjeun di-
lipoetan koe sagara, sapěrtos koe sim-
boet; goenoeng-goenoeng kakeueum koe
7 tjai. 'Tina panjeuseul andjeun [c] tjai teh
oendoer; tina sora goeloedoeg andjeun
8 eta mingpijoet. 'Tjat goenoeng-goenoeng
aroenggah, djoet lěbak-lěbak taroeroen;
oendoerna teh ka ěnggon, noe koe an-
djeun geus ditangtoskeun pikeun eta.
9 'Andjeun ngadaměl watěs, [d] teu meu-
nang koe eta disorang; teu meunang
ngalipoetan deui ka boemi. *a* Aj. 38 : 4;
Djab. 24 : 2. *b* Aj. 38 : 8, 9. *c* 1 Moesa 1 : 9. *d* Aj. 38 : 11.

10 Andjeunna ngaleumpangkeun tji-njoe-
soe toeroet wahangan-wahangan; nga-
lotjorna dina antara goenoeng-goenoeng;
11 'pada mere nginoem ka sakabeh sato
galak; koe kalde leuweung dipake njir-
12 nakeun halabhabna. 'Sisi-sisina diěng-
gonan manoek awang-awang; pada di-
13 sada ti antara dahan-dahan. 'Andjeunna
ti djěro loteng-lotengna njaian ka goe-
noeng-goenoeng; boemi teh seubeuheun
14 tina hasil dadamělan andjeun. 'Djoekoet
[a] koe andjeunna disina djadi pikeun
sasatoan, kitoe deui pěpělakan keur pi-
gaweëun manoesa, nja ngabidjilkeun
15 kahakanan ti boemi; 'kitoe deui ang-
goer, [b] noe ngaboeboengah kana hate
djalma; djeung minjak, baris ngaleutjir-
keun beungeutna; sarta roti, noe njěgěr-
16 keun kana hate manoesa. 'Kakaian Pa-
ngeran pada seubeuheun, [c] geus poegoeh
ki poetri di goenoeng Libanon, anoe
17 kenging andjeunna mělak. 'Di dinja ma-
noek-manoek njarajang; ari imah bango
18 ki djamoedjoe. 'Goenoeng laloehoer pi-
keun [d] ěmbe tjadas; goenoeng karang
djadi panjalindoengan marmot. *a* Djab.
147 : 8. *b* Goer. 10 : 19. *c* Djab. 80 : 11. *d* Aj. 39 : 4.

19 Andjeunna [a] ngadaměl boelan baris
nangtoekeun mangsa-mangsa; panon-
20 poë ngartieun soeroepna. 'Ari andjeun
ngěrsakeun poëk, seug djadi peuting;

didinja koemĕlĕndang sakabeh sato leu-
21 weung. 'Singa ngalora hoewang-haoeng
hajang njasaäk, nja nĕda hakaneunana
22 ti Allah. 'Ari bidjil panon-poë maloen-
doer, gek darĕpa di panjalindoenganana.
23 'Djol manoesa ka loewar ka pagawe-
anana, ngalampahkeun satjabak-tjabak-
na nĕpi ka boerit. *a* 1 Moesa 1 : 14.
24 [a] Amboe, koe pirang-pirang dadamĕlan
andjeun, Pangeran! Saniskantĕn dida-
mĕlna koe andjeun kalawan kapintĕran;
boemi teh pinoeh koe kagoengan an-
25 djeun. 'Itoe laoet, noe gĕde nja lĕga
ngentja-ngatoehoe, di dinja tinglaleng-
hoj, sarĕng taja bilanganana, barahala
26 laleutik barĕng barahala galĕde.'Di dinja
kapal-kapal laleumpang; [b] kitoe deui
laoek lodan, noe koe andjeun didjadi-
27 keun soepaja oelin di dinja. 'Sadajana
[c] pada ngantosan ka andjeun, soepaja
koe andjeun dipaparin hakaneunana dina
28 waktoena. 'Ari koe andjeun dipaparin,
seug maroeloengan; ari andjeun moe-
kakeun panangan, heg sareubeuheun koe
29 kasaean. 'Ari andjeun [d] meungpeunan
pameunteu, seug pada soemĕblak; ari
andjeun [e] njandak ambĕkanana, hos pa-
raeh, sarĕng baralik deui ka taneuh
30 asalna. 'Ari andjeun miwarang Roh an-
djeun, prak eta didjaradikeun; sarĕng
andjeun nganjarkeun roepaning boemi.
*a* Djab. 92 : 6; 111 : 2. *b* 1 Moesa 1 : 21. *c* Djab. 145 : 15. *d* Djab. 30 : 8. *e* Aj. 34 : 14, 15.

31 Kamoeljaän Pangeran moegi tĕtĕp
salalanggĕngna; moegi Pangeran boe-
32 ngah tina dadamĕlanana. 'Tijap-tijap an-
djeunna ngareret ka boemi, seg eta ngĕ-
pĕr; tijap-tijap andjeunna ngaragap ka
goenoeng-goenoeng, seug eta ngĕboel ha-
33 seup. 'Koering [a] sĕdja njanji ka Pangeran
satoetoep hiroep koering; sĕdja moedji
ka Allah koering sapandjang koering
34 aja. 'Moegi-moegi tapakoer koering koe
andjeunna kamanah! Koering sĕdja boe-
35 ngah di djĕro Pangeran. 'Moegi djalma
dosa [b] pada bejak leungit ti boemi, sarta
djalma daroraka datang ka euweuh!
Eh njawa! geura njoekoerkeun ka Pa-
ngeran. Haleloeja! *a* Djab. 146 : 2. *b* Djab. 7 : 10.

## DJABOER 105.

Geura [a] halatoer noehoen ka Pangeran;
geura njarĕboetkeun padjĕnĕnganana,
oetarakeun dadamĕlanana ka sagala
2 bangsa! 'Geura njaranji ka andjeunna,
geura maroedji ka andjeunna, tjarita-
3 keun sakabeh moedjidjatna! 'Koedoe [b]
maroedji maneh tina hal padjĕnĕnga-
nana noe soetji; hate djalma noe ne-
4 jangan Pangeran masing boengah. 'Koe-
doe pada nanjakeun Pangeran djeung
kabĕdasanana, [c] koedoe narejangan pa-
5 meunteuna teu pĕtot-pĕtot.'Koedoe nga-
ringĕtkeun moedjidjatna, anoe kenging
andjeunna ngadamĕl, tandana reudjeung
6 hoekoeman lambena; 'eh, toeroenan Ibra-
him, abdina! eh, anak-poetoe Jakoeb,
kapilihna! *a* 1 Bab. 16 : 8. *b* Djab. 34 : 3. *c* Djab. 27 : 8.

7 Andjeunna, Pangeran, nja Allah oe-
rang; hoekoemanana aja di sakoeriling
8 boemi. 'Salalanggĕngna andjeunna nge-
moetkeun pĕrdjangdjianana, nja pangan-
dika noe ditimbalkeun pikeun sareboe
9 toeroenan; 'anoe kenging andjeunna nga-
damĕl ka Ibrahim, reudjeung soempahna
10 ka Ishak teja. 'Sarta ditangtoskeun ka
Jakoeb, baris pikoekoeh; nja djadi pĕr-
11 djangdjian langgĕng ka Israil. 'Lahirna:
[a] Kami ka maneh rek maparin tanah
Kanaän, djadi bagian milik maraneh.
*a* 1 Moesa 15 : 18.

12 Harita maranehanana teu sabaraha re-
jana; saeutik keneh, [a] toer ngoembara
13 di dinja; 'sarta idĕr-idĕran ti bangsa
ka bangsa deui, djeung ti karadjaän
14 ka bangsa sedjen. 'Taja pisan manoesa
[b] noe koe andjeunna diidinan nganijaja
ka dârinja; malah reja radja noe di-
15 siksa koe karna maranehanana; '[Timba-
lanana:] Anoe beunang kami ngaminja-
kan oelah dikijeu-kijeu, sarta ka nabi-
nabi kami oelah marigawe goreng!
*a* Ibr. 11 : 9. *b* 1 Moesa 12 : 17; 20 : 3.

16 Tidinja Pangeran ngĕrsakeun [a] dina
tanah aja patjĕklik; andjeunna motong-
17 keun sakabeh [b] iteuk roti. 'Aja hidji
djalma koe andjeunna dileumpangkeun
ti heulaeunana; [c] nja Joesoep didjoewal,
18 djadi boedak. 'Dampalna didĕdĕtkeun
kana pangbĕlokan, salirana njorang beusi;
19 'nĕpi ka mangsa boekti kasaoeranana,
sarta andjeunna geus katjoba koe pa-
20 ngandika Pangeran. 'Radja [d] miwarang,
seug Joesoep dilaänan; koe noe kawasa
ka bangsa-bangsa eta Joesoep dilesot-
21 keun. 'Didjĕnĕngkeun djoengdjoenan, [e]
njangking sagĕdongna; nja dikawasakeun

22 ka sakabeh kagoenganana; 'soepaja nga-
banda ka kapala-kapalana sasoeka pri-
badi, sarta maparin harti ka kokolot-
23 kokolotna. 'Tidinja Israil soemping ka
Měsir; sarta Jakoeb ngoembara [f] di ta-
24 nah Ham. 'Djeung koe Pangeran [g] oe-
matna disina baranahan rosa pisan, di-
djadikeun loba ti satroe-satroena.

*a* 1 Moesa 41 : 54. *b* 3 Moesa 26 : 26. *c* 1 Moesa 45 : 5. *d* 1 Moesa 41 : 14. *e* 1 Moesa 41 : 40. *f* Djab. 106 : 22. *g* 2 Moesa 1 : 7, 12.

25 Ari [a] hate oerang Měsir koe Pangeran
diganti, sina geuleuheun ka oematna,
sina ngadaja ka abdi-abdi andjeunna.
26 'Ladjěng Pangeran [b] miwarang Moesa
abdina, djeung Haroen noe geus dipilih
27 koe andjeunna. 'Nja eta [c] seug di ma-
ranehanana pada ngadaměl tanda-tanda
andjeunna, sarta moedjidjat-moedjidjat
28 di tanah Ham. 'Andjeunna [d] ngadatang-
keun poěk, seug didaměl poěk; sarta
teu maroengpang ka pangandika an-
29 djeunna. 'Tjai-tjai oerang Měsir [e] koe
andjeunna disalin didaměl gětih, djeung
30 andjeunna maehkeun laoek-laoekna.'Ta-
nahna pinoeh koe bantjet, tjatjakan di
31 djěro kamar radja-radjana. 'Andjeunna
nimbalan, [f] seg datang seungseureudan;
djeung aja rambětoek di sawěwěngkě-
32 ranana. 'Andjeunna maparin hoedjanna
hoedjan boewah, djeung aja seuneu ha-
33 roeroeng di satanahna. 'Sarta andjeunna
ngagěboeg tangkalna anggoer djeung
tangkalna kondang; toer motongkeun
34 kakaian di sawěwěngkěranana.'Andjeun-
na nimbalan, [g] seg datang simeut djeung
35 lege, sarta taja bilanganana; 'nja eta
ngahakanan sakabeh djoedjoekoetan di
satanahna, malah hasil lahanna bejak
36 dihakanan. 'Djeung deui [h] andjeunna
maehkeun sakabeh tjikal di satanahna,
loeloegoe kaběďasanana sakabeh.

*a* 2 Moesa 1 : 10. *b* 2 Moesa 3 : 10; 4 : 14. *c* Djab. 78 : 43. *d* 2 Moesa 10 : 21. *e* Djab. 78 : 44. *f* 2 Moesa 8 : 16, 21. *g* Djab. 78 : 46. *h* Djab. 78 : 51.

37 Tidinja oematna koe andjeunna di-
ka-loewarkeun, [a] sarta marawa ěmas-
perak; djeung sakaom-kaomna taja noe
38 titadjong. 'Oerang Měsir baroengaheun
waktoe eta boedal; karana geus pada
39 katinggang sijeun koe maranehna. 'An-
djeunna meberkeun [b] hidji mega baris
pipinding; kitoe deui seuneu baris nja-
40 angkeun peuting. 'Pada něněda, [c] seug
andjeunna ngadatangkeun poejoeh, sarta
maranehna disareubeuhan koe roti ti
41 sawarga. 'Andjeunna moekakeun [d] batoe
karang, seug ngagoelak tjai, wani ngo-
tjor di tanah keëng sapěrti waloengan.

*a* 2 Moesa 12 : 35. *b* Djab. 78 : 14. *c* Djab. 78 : 24, 27. *d* Djab. 78 : 16.

42 Karana andjeunna emoeteun ka pa-
ngandikana noe soetji, djeung ka Ibra-
43 him abdina. 'Kitoe andjeunna ngaloe-
warkeun oematna djeung kaätohan; noe
kenging andjeunna milih dika-loewar-
44 keun djeung sěsěnggakan. 'Sarta an-
djeunna [a] ka maranehna maparinkeun
tanah-tanah oerang kapir; djadi pada
ngabogaän beunang kasoesahan bangsa-
45 bangsa. 'Noe dipandang soepaja pada
ngestoekeun pikoekoeh andjeunna, sarta
narětěpkeun papakonna. Haleloeja!

*a* Jos. 24 : 13.

## DJABOER 106.

Haleloeja! [a] Geura halatoer noehoen
ka Pangeran; sabab moerah, sabab
2 langgěng kaäsihanana. 'Saha noe bisa
njatoerkeun tandaning kawasa Pange-
ran, djeung ngembarkeun sakabeh poe-
djianana?

*a* 1 Bab. 16 : 34.

3 Bagdja těměn djalma, noe ngestoe-
keun hoekoem, noe ngalampahkeun ka-
4 běněran sapapandjangna! 'Noen Pange-
ran! moegi emoet ka koering dina
kasoekaän ka oemat andjeun; moegi
ngalajad ka koering njandak kasalamě-
5 tan andjeun; 'soepaja koering ngaraos
kangeunahan djalma kapilih andjeun;
soepaja koering boengah koe kaboenga-
han oemat andjeun; soepaja koering
moedji maneh sinarěngan [a] kagoengan
andjeun.

*a* Djab. 74 : 2.

6 [a] Koering garadoeh dosa, nja sapěrtos
karoehoen koering; koering pada mi-
7 lampah bengkok, migawe doraka. 'Ka-
roehoen koering di Měsir hanteu nja-
rěgěpkeun ka moedjidjat andjeun, teu
ngaringětkeun kana kagědean kaäsihan
andjeun; [b] salěrěsna pada mantangoel
8 di sisi laoet, di laoet Agěr. 'Parandene
kitoe koe andjeunna disalamětkeun koe
karna padjěněnganana; kěrsana nganja-
9 hokeun kawasana.'Seug andjeunna njeu-
seul ka laoet Agěr, disina saät; [c] bari
toeloej maranehna koe andjeunna di-
toejoen njorang sagara, kawas njorang

10 tĕgal. 'Nja pada disalamĕtkeun koe an-
djeunna ti leungeun djalma noe geu-
11 leuh, didjait ti leungeun moesoeh. 'Ari
satroe-satroena [d] pada dilipoetan koe
12 tjai; hidji ge taja noe kari. 'Toeloej [e]
pada pĕrtjaja ka pangandika andjeunna,
sarta pada nganjanjikeun poedjianana.
*a* Dan. 9:5. *b* 2 Moesa 14:11. *c* 2 Moesa 14:21.
*d* 2 Moesa 14:28. *e* 2 Moesa 14:31; 15:1.

13 Gantjang pisan maranehna paroho ka
padamĕlanana; teu ngadaragoan pa-
14 ngĕrsana. 'Ĕnjana [a] pada datang hawa-
napsoe di tĕgal lĕga, sarta pada nga-
15 dodja ka Allah di ĕnggon rehe. 'Ladjĕng
[b] koe andjeunna dipaparin sapamentana;
tapi dirina didatangan kasakit ngabĕ-
gangan. *a* 4 Moesa 11:4. *b* Djab. 78:30, 31.

16 Djeung deui [a] maranehna ngadarĕng-
kian ka Moesa di pasanggrahan; kitoe
keneh ka Haroen, noe djadi kasoetji
17 Pangeran. 'Toeloej boemi tjalangap, [b]
seg njaploek Datan, djeung ngalipoetan
18 Abiram sakodianana. 'Malah aja seuneu
ngagĕdoer dina kodian eta; sakoer djal-
ma doraka teja kahoeroe koe hoeroengna.
*a* 4 Moesa 16:2. *b* 4 Moesa 16:31.

19 Djeung deui [a] maranehna njarijeun
hidji sasapian di Horeb, bari njarĕm-
20 bah ka eta artja sipat tjitak teh. 'Djadi
kamoeljaänana koe maranehna diganti
koe roepa sapi noe njatoe djoekoet.
21 'Geus pada poho ka Allah, Djoeroe-sa-
lamĕtna, noe ngadamĕl padamĕlan ara-
22 heng di Mĕsir; 'nja eta moedjidjat-moe-
djidjat [b] di tanah Ham, sarta pĕrkara-
pĕrkara noe matak sijeun di sisi laoet
23 Agĕr teja. 'Mana andjeunna nimbalan,
[c] kĕrsa noempoerkeun maranehanana.
Kasĕdĕk Moesa, kakasih andjeunna, dĕg
ngadĕg [d] di noe beulah ka pajoeneunana,
mĕgatan bĕndoena, djadi teu toeloes
maranehna diroeksakkeun. *a* 2 Moesa 32.
*b* Djab. 105:27. *c* 2 Moesa 32:10. *d* Jĕh. 13:5.

24 Djeung deui [a] maranehna pada nam-
pik tanah aloes; teu pĕrtjajaeun ka
25 pangandika andjeunna. 'Sarta tinggĕ-
lĕndĕng di djĕro himah-himahna; teu
26 naroeroet ka timbalan Pangeran. 'Noe
matak maranehna [b] koe andjeunna di-
pangngatjoengkeun pananganana, kĕr-
sana dek disina raroeboeh di tĕgal lĕga;
27 'djeung toeroenanana dek disina raroe-
boeh di oerang kapir, [c] sarta dek di-
pantjawoerakeun, diajakeun di sagala
tanah. *a* 4 Moesa 14. *b* 4 Moesa 14:28. *c* Djab. 44:12.

28 Djeung deui [a] maranehna njarantel
ka Baäl-Peor, sarta pada ngahakan koer-
29 ban ka noe paraeh; 'djadi pada njijeun
pibĕndoeëun koe lakoe-lampahna, noe
matak aja balahi njambĕr ka maranehna.
30 'Neut ngadĕg Pinĕhas, nĕrapkeun hoe-
31 koem; seug balahi teja kandĕg. 'Ari
eta lampah diĕtangkeun djadi kabĕnĕ-
ran Pinĕhas, toeroen-toemoeroen, sala-
langgĕngna. *a* 4 Moesa 25:3.

32 Djeung deui [a] maranehna njarijeun
pibĕndoeëun di sisi tji Mĕriba, noe ma-
tak Moesa tjilaka tina sabab maraneha-
33 nana. 'Wantoe pada mantangoel ka Roh
andjeunna, [b] noe matak Moesa katalan-
djoeran koe lambĕjna. *a* 4 Moesa 20:12.
*b* 4 Moesa 20:10.

34 Djeung deui [a] teu naloempoerkeun
bangsa-bangsa, noe koe Pangeran ditim-
35 balkeun ka maranehna; 'anggoer [b] seug
patjampoer djeung oerang kapir, sarta
36 pada diadjar pagaweanana. 'Pek pada
ngabakti ka brahala-brahalana, sarta
37 eta minangka ridjĕt ka maranehna. 'Ma-
lah-malah ngaloerbankeun anakna la-
38 laki-awewe [c] ka setan-setan; 'djadi nga-
loetjoerkeun gĕtih noe taja salahna, nja
eta gĕtih anakna lalaki-awewe, noe koe
maranehna dikoerbankeun ka brahala
Kanaän; [d] mana tanah teh kanadjisan
39 koe hoetang gĕtih. 'Djeung pada nga-
nadjiskeun maneh koe pagaweanana,
sarta [e] djarinah koe lakoe-lampahna.
40 'Noe matak Pangeran djadi bĕndoe ka
oematna, sarta dongkap ka giroek ka
41 kagoenganana. 'Ladjĕng diselehkeun [f]
ka leungeun oerang kapir; seg pada ka-
poerba koe noe gareuleuh ka maranehna.
42 'Sarta pada disĕsĕdĕk koe moesoeh-moe-
soehna, djeung ditoendoekkeun di han-
dapeun leungeun eta. *a* Hak. 1:28.
*b* Hak. 3:5, 6. *c* 5 Moesa 32:17. *d* 4 Moesa
35:33. *e* 2 Moesa 34:16. *f* Hak. 2:14.

43 Pirang-pirang kali maranehna koe
andjeunna dileupaskeun; tatapi mara-
nehna sok mantangoel deui bae, mawa-
mawa karĕp sorangan, sarta datang ka
44 baroentakna koe kadorakaänana. 'Pa-
randene kitoe andjeunna ningali dina
kasoesahanana, satijap-tijap ngadangoe
45 panjambatna; 'sarta andjeunna [a] emoe-
teun ka pĕrdjangdjianana keur pimang-
paäteun maranehna, bari hawatoseun
noemoetkeun kagĕdean kaäsihanana.

46 'Toer dipaparin kawĕlasan di pajoeneun
sadajana noe ngadjarah inja. [a] Djab. 105 : 8.
47 [a] Noen Pangeran, Allah koering sa-
daja! moegi-moegi njalamĕtkeun ka koe-
ring; sarĕng moegi koering dikoempoel-
keun ti lĕbah oerang kapir, soepaja
koering pada hatoer noehoen ka padjĕ-
nĕngan andjeun noe soetji, soepaja koe-
ring pada ajeuh-ajeuhan koe poedjian
andjeun. [a] 1 Bab. 16 : 35.
48 Sagala poedji ka Pangeran, Allah Is-
rail, ti kalanggĕngan dongkap ka ka-
langgĕngan deui! Djeung sakabeh djalma
koedoe pada njĕboet: Amin, Haleloeja!

## DJABOER 107.

Geura [a] halatoer noehoen ka Pangeran;
sabab moerah, sabab langgĕng kaäsi-
2 hanana. 'Koedoe ngaromong kitoe anoe
kenging Pangeran ngadjait, sakoer noe
koe andjeunna didjait ti leungeun satroe,
3 'bari dikoempoelkeun ti sagala tanah,
ti wetan djeung ti koelon, ti kaler sarta
ti tĕbeh laoet. [a] Djab. 106 : 1.
4 Aja noe sarasab di tĕgal lĕga, di djalan
ĕnggon rehe; teu manggih nagara geu-
5 san tjitjing. 'Pada langlajeuseun, toer
halabhabeun; soekmana kalĕlĕban dina
6 dirina. 'Tatapi ari sasambat ka Pange-
ran keur kasoekĕran, pada dika-loewar-
7 keun tina karoepĕkanana; 'dibĕnĕrkeun
ka djalan lĕmpĕng, soepaja datang ka
8 nagara geusan tjitjing. 'Noe kitoe koe-
doe nganoehoenkeun ka Pangeran tina
kaäsihanana, djeung tina moedjidjat-
9 moedjidjatna ka anak Adam; 'sabab
andjeunna geus miseubeuhan ka djalma
noe hanaäng, sarta djalma noe langla-
jeuseun geus ditjoekoepan koe kahadean.
10 Aja noe darijoek di noe poëk sarta
dina kalangkang maot, kabarogod koe
11 kabalangsakan djeung beusi; 'sabab
mantangoel ka timbalan Allah, sarta
mitjeun pangĕrsa noe Langkoeng Agoeng;
12 'mana hatena koe andjeunna dihandap-
keun lantaran kasoesahan; pada laboeh,
13 sarta taja noe noeloeng. 'Tatapi ari sa-
sambat ka Pangeran keur kasoekĕran,
pada disalamĕtkeun tina karoepĕkanana;
14 'dika-loewarkeun ti noe poëk sarta tina
kalangkang maot, bari barogodna di-
15 pĕgatkeun. 'Noe kitoe koedoe nganoe-
hoenkeun ka Pangeran tina kaäsihana-
na, djeung tina moedjidjat-moedjidjatna
16 ka anak Adam; 'sabab andjeunna [a] geus
ngabĕdjadkeun panto tambaga, sarta
toelak beusi geus dipotongan. [a] Jĕs. 45 : 2.
17 Aja djalma paloeng kasangsara tina
djalan kamasijatanana djeung tina ka-
18 dorakaänana. 'Njawana [a] giroekeun ka
saroepaning kahakanan, sarta dirina geus
19 nĕpi ka [b] lawang maot. 'Tatapi ari sa-
sambat ka Pangeran keur kasoekĕran,
pada disalamĕtkeun tina karoepĕkanana.
20 'Andjeunna miwarang pangandikana,
seug eta ditjalageurkeun, pada diloe-
poetkeun ti saroewangan-saroewangana-
21 na. 'Noe kitoe koedoe nganoehoenkeun
ka Pangeran tina kaäsihanana, djeung
tina moedjidjat-moedjidjatna ka anak
22 Adam. 'Sarta koedoe pada ngoerban-
keun [c] koerban pamoedji, bari njari-
takeun dadamĕlan andjeunna, dibarĕ-
ngan sĕsĕnggakan. [a] Aj. 33 : 20. [b] Djab. 9 : 14.
[c] 3 Moesa 7 : 12.
23 Aja noe toeroen ka laoet, taroempak
24 kapal, milampah gawe di tjai gĕde. 'Eta
teh narendjo dadamĕlan Pangeran, sarta
moedjidjat-moedjidjatna di noe djĕro.
25 'Karana andjeunna nimbalan, sarta nga-
hoedangkeun angin riboet; seug eta nga-
26 gĕdekeun ombak-ombakna.'Tjat aroeng-
gah ka langit, djoet taroeroen ka lĕgok;
27 pikirna lalĕboer bawaning palaoer. 'Pa-
da kalawang-koleweng daloegdag-dalig-
deug sapĕrti noe mabok, djeung sakabeh
28 kapintĕranana leungit. 'Tatapi ari sa-
sambat ka Pangeran keur kasoekĕran,
pada dika-loewarkeun tina karoepĕka-
29 nana. 'Riboet teja dirandĕgkeun, kaganti
koe hiliwir, sarta ombakna rarepeh.
30 'Toeloej pada boengah, doemeh eta dja-
rĕmpe; sarta maranehna koe andjeunna
ditĕpikeun ka palaboewan noe disĕdja.
31 'Noe kitoe koedoe nganoehoenkeun ka
Pangeran tina kaäsihanana, sarta tina
moedjidjat-moedjidjatna ka anak Adam;
32 'djeung koedoe pada ngagoengkeun ka
andjeunna dina pakoempoelan oemat,
sarta maroedji ka andjeunna di pang-
tjalikan para sĕsĕpoeh.
33 Aja bangawan koe andjeunna didja-
dikeun tĕgal lĕga, djeung aja sirah tjai
34 didamĕl ĕnggon kĕlang. 'Aja tanah lendo
didjadikeun tanah pangset, tina kago-
35 rengan priboemina.'Aja tĕgal lĕga [a] koe
andjeunna didjadikeun ĕnggon soegih
tjai, sarta aja tanah keëng didamĕl sirah

36 tjai. 'Ladjĕng andjeunna di dinja ngĕng-
gonkeun noe pada langlajeuseun; prak
eta ngadĕgkeun nagara geusan tjitjing;
37 'djeung pada njĕbaran lahan, bari nja-
rijeun kĕbon anggoer, sarta ngabarogaän
38 hasil beubeunangan. 'Ari eta teh koe
andjeunna pada dibĕrkahan, mana nga-
lobaän rosa pisan, sarta dipaparin tjo-
tjoöan lain saeutik-eutik. *a* Jĕs. 41 : 18.
39 Tidinja eta djalma ngoerangan, sarta
datang ka taroeroen, tina asal paneung-
teuinganan, katjilakaän djeung kasoesa-
40 han. 'Andjeunna [a] namplokkeun katjoe-
waän ka menak-menak, sarta disina
sarasab di noe soewoeng, taja djalan.
41 'Balik-balik noe waloerat koe andjeunna
dihandjatkeun tina kabalangsakan, sarta
bangsa-bangsana didjadikeun sapĕrti
42 ingon-ingon. 'Koe djalma noe saestoe
[b] katarendjo, bari baroengaheun; [c] dĕmi
sagala kagorengan mah ngabĕkĕman
soengoetna. *a* Aj. 12 : 21, 24. *b* Aj. 22 : 19.
*c* Aj. 5 : 16.
43 Saha noe pintĕr? nja eta koedoe nges-
toekeun noe tadi, djeung koedoe ngahar-
tikeun kaäsihan Pangeran.

## DJABOER 108.

Ijeu poepoedjian djaboer damĕlan Da-
woed.
2 Noen Allah! [a] hate koering pageuh;
koering sĕdja njanji sarĕng moedji, tĕ-
3 roes sarĕng pangatjian koering. 'Eh, tjĕ-
lĕmpoeng djeung katjapi! geura njaring;
koering sĕdja ngageuingkeun padjar.
*a* Djab. 57 : 8.
4 Noen Pangeran! koering sĕdja hatoer
noehoen ka andjeun di sagala bangsa;
sarĕng sĕdja moedji ka andjeun di sa-
5 gala kaom. 'Karantĕn kaäsihan andjeun
agoeng, ngoengkoelan langit; sarĕng
kajaktosan andjeun dongkap ka mega.
6 'Moegi ngaloehoerkeun andjeun ti batan
langit, noen Allah! sarĕng kamoeljaän
andjeun moegi njata di saboemi kabeh.
7 [a] Soepaja kaäsih andjeun pada didjait,
moegi maparin kasalamĕtan koe pana-
ngan andjeun tĕngĕn, sarĕng moegi koe-
ring sadaja dikaboel! *a* Djab. 60 : 7.
8 Allah geus ngandika dina kasoetjia-
nana; koering sĕdja soeka-soeka; koe-
ring sĕdja ngabagikeun nagara Sĕkem,
9 sarĕng ngoekoer lĕbak Soekot. 'Koering
noe gadoeh tanah Gilad; koering noe
gadoeh tanah Mĕnase; ari Epraim poe-
rah ngaraksa sirah koering; Joeda lim-
10 boehan koering. 'Moab minangka pa-
ngobokan koering; ka loehoer Edom
koering sĕdja ngaloengkeun sapatoe koe-
ring; koe hal Pĕlisti koering sĕdja
soerak.
11 Saha noe pingasoepkeuneun koering
ka nagara noe wĕwĕg? saha noe pingan-
12 teurkeuneun koering ka Edom? 'Ari an-
djeun teh, noen Allah! lain mitjeun
koering sadaja? sarawoeh andjeun han-
teu njarĕngan boedal, noen Allah! sa-
13 rĕng wadya-balad koering. 'Moegi ma-
parin pitoeloeng ka koering sadaja,
dileupaskeun ti noe njoesoekĕr; da ari
toeloengan manoesa mah taja damĕlna.
14 'Reudjeung Allah bakal oerang marilam-
pah kagagahan; karana sakoer noe njoe-
soekĕr ka oerang mĕngke koe andjeunna
diidĕk-idĕk.

## DJABOER 109.

Pikeun kokolot njanji. Ijeu djaboer
damĕlan Dawoed.
Noen Allah, noe dipoedji koe koering!
2 [a] moegi oelah ngantĕp. 'Karantĕn soe-
ngoet djalma doraka sarĕng soengoet
djalma tjidra pada ngangah ka koering;
ngaromongna ka koering letah bohong.
3 'Koering koe eta dilingkoengan omo-
ngan ati noe geuleuh; [b] estoe pada
mĕrangan ka koering teu karana sabab.
4 'Kanjaähan koering koe eta dibalĕs
ngamoesoeh; doepi koering mah nĕnĕda
5 bae. 'Jaktos pamolahna ka koering,
[c] hade dibalĕs goreng, sarĕng kanjaähan
koering dibalĕs kageuleuhan. *a* Djab. 35 : 22.
*b* Djab. 69 : 5. *c* Djab. 35 : 12.
6 Moegi koe andjeun eta teh dioeroes-
keun ka noe doraka, sarĕng Setan sina
7 nangtoeng ti katoehoeëunana. 'Samang-
sa dihoekoeman, manehna sina ka loe-
war salah; [a] sarĕng panĕdana sina nga-
8 djadi dosa. 'Poëna sina pondok; [b] ka-
pangkatanana sina ditjĕkĕl koe noe
9 sanes. 'Anakna sina djaradi pahatoe,
sarĕng pamadjikanana sina djadi randa.
10 'Toer anakna sina pada ngalantoer bari
bĕrmaen, njijar rĕdjĕki djaoeh ti tari-
kolotna. *a* Sil. 28 : 9. *b* Lal. 1 : 20.
11 Sabobogaänana sina dipoepoel koe
noe mihoetangkeun, sarĕng beunangna
hese-tjape sina dirampog koe deungeun-

12 deungeun. 'Oelah aja noe djongdjon
heman ka dinja, sarĕng oelah aja noe
13 karoenja ka anak-pahatoena. 'Anak-
intjoena sina dibasmi; ngaran-ngaranna
sina dileungitkeun dina toeroenan dja-
14 man mĕngke. 'Kadorakaän karoehoenna
moegi diëmoetkeun koe Pangeran; sa-
rĕng dosa indoengna moegi oelah di-
15 leungitkeun. 'Nja sina ngagĕlar di pa-
joeneun Pangeran teu pĕtot-pĕtot; [a] sa-
rĕng ingĕtan ka maranehna sina dieu-
weuhkeun ti boemi. *a* Aj. 18 : 17; Djab. 34 : 17.
16 Sapedah eta teu pisan ingĕt ngalam-
pahkeun kahemanan, ĕnjana mah nga-
nijaja ka djalma balangsak, nja waloe-
rat, nja ngĕnĕs hate; noe dipambrih
17 maehan. 'Ari eta teh njaäheun kana
panjapa, mana ngadatangan ka maneh-
na; djeung teu soedieun kana kabĕrka-
han, mana ngadjaoehan ka manehna.
18 'Ari eta teh makeanan maneh koe pa-
njapa, sapĕrti koe pakena; sarta panjapa
teh njĕrĕp ka batinna sapĕrti tjai,
djeung sapĕrti minjak ka toelang-toe-
19 langna. 'Mana sing djadi ka manehna
sapĕrti badjoe, noe noetoepan dirina,
djeung sapĕrti saboek, noe koe maneh-
20 na dipake teu pĕtot-pĕtot. 'Nja kitoe
bajaran ti Pangeran ka noe ngamoesoeh
ka koering, djeung ka noe ngaromong
goreng hal njawa koering.
21 Doepi andjeun, noen Pangeran Goesti!
moegi nangtajoengan ka koering tina
sabab padjĕnĕngan andjeun; [a] sarehing
kaäsihan andjeun sipat moerah, moegi
22 koering leupaskeun! 'Karantĕn koering
nja balangsak nja waloerat; sarĕng hate
koering asa ditoeblĕs di djĕro diri koe-
23 ring. 'Sapĕrtos kalangkang keur man-
djangan, kitoe koering nja wangsoel;
koering teh kagĕbrig sapĕrtos simeut.
24 'Toeoer koering njorotjod balas poewasa,
sarĕng badan koering koeroe, taja lin-
25 toehna. 'Estoe koering geus djadi hina-
keuneun eta; tijap-tijap narendjo ka koe-
ring, [b] seug gogodĕg. *a* Djab. 69 : 17. *b* Djab. 22 : 8.
26 Moegi-moegi mitoeloeng ka koering,
noen Pangeran, Allah koering! Moegi
koering salamĕtkeun noemoetkeun ka-
27 asihan andjeun. 'Soepaja eta pada nga-
njahokeun, jen ijeu teh panangan an-
djeun; jen nja andjeun, Pangeran! noe
28 midamĕl kijeu. 'Kadjeun eta teh njarapa,
soepaja andjeun ngabĕrkahan; kadjeun
pada ngamoesoeh, soepaja mareunang
era; tinangtos abdi gamparan piboe-
29 ngaheun. 'Sakoer noe ngamoesoeh ka
koering [a] moegi sina njarandang kawi-
rangan, sarĕng sina noetoepan diri koe
kaeraänana sapĕrtos koe haroedoem.
*a* Djab. 35 : 36.
30 Koering sĕdja hatoer noehoen ka Pa-
ngeran koe biwir antĕp-antĕpan, djeung
sĕdja moedji ka andjeunna di tĕngah
31 djalma loba. 'Sabab andjeunna ngadĕg
ti katoehoeëun noe waloerat, disala-
mĕtkeun ti sakoer noe ngahoekoeman
njawana.

## DJABOER 110.

Ijeu djaboer damĕlan Dawoed.
[a] Lahiran Pangeran ka Goesti koe-
ring: Geura tjalik di katoehoeëun kami,
datang ka moesoeh-moesoeh maneh koe
kami didjijeun djodjodog pikeun soekoe
2 maneh. 'Pangeran bade ngahontalkeun
tĕtĕkĕn kawasa andjeun ti Sion, [bari
ngalahir]: Maneh sing moerba di tĕngah
moesoeh maneh! *a* Mat. 22 : 44; Ibr. 1 : 13.
3 Oemat andjeun bade soeka sorangan
dina mangsa andjeun ngĕrid balad, [a]
sarĕng marake pamidangan soetji; ti
pianakan padjar pimĕdaleun ka andjeun
4 tji-iboen nonoman andjeun. 'Pangeran
geus soempah, sarĕng moal pikadoehoe-
ngeun: [b] Maneh teh Panghoeloe sala-
langgĕngna, sakoemaha panata Mel-
kisidik. *a* Djab. 96 : 9. *b* 1 Moesa 14 : 18; Ibr. 5 : 6.
5 Goesti di tĕngĕneun andjeun bade
ngarĕmoekkeun radja-radja samangsa
6 andjeunna bĕndoe. 'Andjeunna [a] bade
ngahoekoeman ka bangsa-bangsa, moeng-
gah pinoeh koe majit; bade ngarĕmoek-
7 keun hoeloe dina tanah loba. 'Andjeunna
di djalan bade ngaleueut tina waloe-
ngan; sabab kitoe andjeunna bade njĕng-
katkeun mastaka. *a* Wahj. 19 : 11.

## DJABOER 111.

Haleloeja! Kaoela sĕdja nganoehoen-
keun ka Pangeran tĕroes reudjeung
hate, dina karagĕman djalma saestoe
sarta dina padjĕmoehan.
2 Padamĕlan Pangeran nja aragoeng;
sarta didongdon-dongdon koe sadaja noe
soeka ka darinja.
3 Agoeng djeung moelja dadamĕlanana;
sarta kabĕnĕranana tĕtĕp salalawasna.
4 Andjeunna ngadamĕl pangingĕt-ngi-

ngĕt ka moedjidjat-moedjidjatna; Pa-
ngeran sipat koernija, nja sipat wĕlas.
5 [a] Andjeunna maparin rĕdjĕki ka sa-
koer noe sijeun koe andjeunna; sala-
langgĕngna andjeunna ngemoetkeun pĕr-
djangdjianana. *a* Djab. 34:10; 105:8.
6 Andjeunna ka oematna geus nganja-
hokeun kamatihan padamĕlanana; pada
dipaparin milik oerang kapir.
7 Padamĕlan pananganana sajakti sarta
adil; sakabeh papakonna pada satoehoe;
8 Pada koekoeh langgĕng salalawasna;
didamĕlna sajakti djeung saestoe.
9 Andjeunna ka oematna geus ngada-
tangkeun kaleupasan; pĕrdjangdjianana
dikĕrsakeun salalanggĕngna; padjĕnĕ-
nganana soetji sarta matak sijeun.
10 [a] Mimitina kapintĕran nja eta sijeun
koe Pangeran; saha-saha noe ngalam-
pahkeun, nja eta hade pangarti; poe-
djina tĕtĕp salalawasna. *a* Aj. 28:28; Sil. 1:7.

## DJABOER 112.

Haleloeja! [a] Bagdja pisan djalma noe
sijeun koe Pangeran, noe soeka tĕ-
mĕn ka timbalanana. *a* Djab. 128:1.
2 [a] Anak-intjoena bakal kawasa di boe-
mi; toeroenan djalma saestoe tangtoe
dibĕrkahan. *a* Sil. 20:7.
3 Di djĕro imahna aja arta-banda djeung
kabeungharan; sarta kabĕnĕranana tĕ-
tĕp salalawasna.
4 [a] Pikeun djalma noe saestoe bidjil
tjahja di noe poëk; andjeunna sipat
koernija, djeung sipat wĕlas, sarta sipat
adil. *a* Djab. 97:11.
5 Djamoega pisan djalma noe karoe-
njaän sarta ngindjeumkeun; nja eta ba-
kal njoekoepan pĕrkarana dina hoe-
koeman.
6 Karana moal didjalikeuh salalanggĕng-
na; djalma noe bĕnĕr didjijeun ingĕtan
salalanggĕngna.
7 Moal sijeuneun koe bedja goreng;
hatena pageuh, bawaning ngandĕl ka
Pangeran.
8 Hatena koekoeh-pĕngkoeh, moal si-
jeun-sijeun; [a] tangtoe eta datang ka
poewas nendjo ka satroe-satroena.
*a* Djab. 118:7.
9 [a] Eta ngawoerkeun, barangbere ka noe
mariskin; kabĕnĕranana tĕtĕp salala-
wasna; [b] tandoekna bakal tjĕngkat kala-
wan kahormatan. *a* 2 Kor. 9:9. *b* Djab. 89:18.

10 Noe doraka bakal nendjo, bari njĕri
angĕn; bakal kĕkĕrotan hoentoena, bari
seg adjoer. [a] Kahajang djalma daroraka
geus tangtoe leungit. *a* Aj. 8:13.

## DJABOER 113.

Haleloeja! [a] Geura maroedji, eh abdi-
abdi Pangeran! geura maroedji ka
2 padjĕnĕngan Pangeran! 'Padjĕnĕngan
Pangeran koedoe pada njoekoerkeun ti
ajeuna sarta datang ka salalanggĕngna.
3 'Ti sĕmĕt [b] pangbidjilan panon-poë tĕpi
ka pangsoeroepanana koedoe dipoedji pa-
djĕnĕngan Pangeran. *a* Djab. 134:1. *b* Djab. 50:1.
4 Pangeran teh loehoer, ngoengkoelan
sakabeh bangsa; kamoeljaänana ngoeng-
5 koelan langit-langit. 'Saha [a] noe nan-
dingan ka Pangeran, Allah oerang?
6 Linggihna di noe loehoer, 'ningalna [b]
ka noe handap, di langit sarta di boemi.
*a* Djab. 35:10. *b* Djab. 138:6.
7 [a] Andjeunna noe ngahoedangkeun
anoe malarat tina taneuh, noe nga-
djoengdjoengkeun anoe miskin tina dja-
8 rian, 'didijoekkeun reudjeung para me-
nak, reudjeung para menak oematna.
9 'Awewe noe gaboeg koe andjeunna di-
sina ĕnggon-ĕnggon, didjadikeun indoeng
boengah, loba anak. Haleloeja! *a* 1 Sam. 2:8.

## DJABOER 114.

Basa Israil ka loewar ti Mĕsir, anak-
poetoe Jakoeb ka loewar ti bangsa
2 noe sedjen basana, 'harita Joeda djadi
kasoetjian andjeunna, Israil djadi wĕ-
wĕngkĕranana.
3 [a] Laoet teh nendjo, seug oendoer; tji
4 Jordan balik ka toekang. 'Goenoeng-goe-
noeng adjroeg-adjroegan tjara domba
lalaki, pasir-pasir adjroeg-adjroegan sa-
pĕrti anak domba. *a* 2 Moesa 14:16; Jos. 3:13.
5 Naha, laoet! mana maneh oendoer?
Naha, tji Jordan! mana maneh balik ka
6 toekang? 'Naha, goenoeng-goenoeng! ma-
na maraneh adjroeg-adjroegan tjara
domba lalaki? Naha, pasir-pasir! mana
maraneh adjroeg-adjroegan sapĕrti anak
domba?
7 Eh boemi! sing goemĕtĕr di pajoe-
neun Goesti, di pajoeneun [a] Allah Ja-
8 koeb! 'Batoe karang teja [b] koe andjeunna
disalin, didamĕl ĕnggon soegih tjai; ba-
toe teuas teja didamĕl tji-njoesoe!
*a* Djab. 84:9. *b* Djab. 78:15.

## DJABOER 115.

Lain ka koering sadaja, Pangeran! lain
ka koering sadaja, nja ka padjĕnĕngan
andjeun moegi maparin kahormatan, koe
hal pĕrkawis kaäsihan andjeun, koe hal
2 pĕrkawis kajaktosan andjeun. 'Pinao-
neun [a] oerang kapir ngaromong: Di ma-
na ajeuna Allahna? *a* Djab. 79:10.
3 Ari [a] Allah oerang linggih di sawarga;
naon bae pangĕrsana, koe andjeunna di-
4 damĕl. 'Brahala-brahala maranehanana
mah [b] perak djeung ĕmas, djidjijeunan
5 leungeun manoesa. 'Aja soengoetan, teu
6 lemek; aja panonan, teu neuleu; 'aja
tjeulian, teu ngadenge; aja iroengan,
7 teu ngambeu; 'aja leungeunan, teu nja-
bak; aja soekoean, teu leumpang; djeung
8 tikorona teu njowara. 'Noe njarijeun
eta pidjaradieun sapĕrti eta; kitoe deui
sakoer noe ngandĕl ka eta. *a* Djab. 135:6.
*b* Djab. 135:15.

9 [a] Eh Israil! maneh sing ngandĕl ka
Pangeran; nja andjeunna noe djadi pa-
10 noeloengna djeung kĕpĕngna. 'Eh, anak-
poetoe Haroen! maraneh sing ngarandĕl
ka Pangeran; nja andjeunna noe djadi
11 panoeloengna djeung kĕpĕngna. 'Eh, sa-
koer noe sijeun koe Pangeran! maraneh
sing ngarandĕl ka Pangeran; nja an-
djeunna noe djadi panoeloengna djeung
kĕpĕngna. *a* Djab. 131:3.

12 Pangeran emoeteun ka oerang; geus
tangtoe ngabĕrkahan; tangtoe ngabĕr-
kahan ka anak-poetoe Israil; tangtoe
ngabĕrkahan ka anak-poetoe Haroen;
13 'tangtoe ngabĕrkahan ka sakoer noe
sijeun koe Pangeran, ka noe leutik, ka
14 noe gĕde. 'Pangeran tangtoe ngawoe-
woehan ka maraneh, nja ka diri ma-
raneh sarta ka anak-intjoe maraneh.

15 Maraneh moegi dibĕrkahan koe Pa-
ngeran, noe ngadamĕl langit djeung boe-
16 mi. 'Moenggoehing langit teja, langit
teh bade Pangeran; dĕmi boemi mah
koe andjeunna dipaparinkeun ka anak
17 Adam. 'Anoe maot [a] teu maroedji ka
Pangeran; nja eta sakabeh noe geus
18 toeroen ka ĕnggon [b] noe djĕmpe. 'Dĕmi
oerang mah sĕdja njaloekoerkeun ka
Pangeran ti ajeuna datang ka sala-
langgĕngna. Haleloeja! *a* Djab. 6:6.
*b* Djab. 94:17.

## DJABOER 116.

Koering njaäh ka Pangeran, sabab an-
djeunna ngadangoekeun panĕda koe-
2 ring djeung panoehoen koering. 'Sabab
andjeunna njondongkeun tjĕpilna ka koe-
ring; mana koering sĕdja sasambat ka
3 andjeunna satoetoep oemoer. 'Tadina [a]
koering kabeulit koe talining maot, sarta
ngarasa kanjĕrian ĕnggon noe paeh;
koering manggih kasoesahan djeung ka-
4 soekĕran. 'Seug koering sasambat ka
padjĕnĕngan Pangeran: Adoeh, Pange-
ran! njawa koering moegi-moegi dileu-
paskeun. *a* Djab. 18:6.
5 [a] Pangeran nja sipat koernija nja sipat
adil; estoe Allah oerang sipat wĕlas.
6 'Pangeran ngaraksa noe lalangsar hate;
tadina koering ripoeh, tapi koe andjeun-
7 na disalamĕtkeun. 'Eh njawa! geura
balik ka reureuh maneh; karana Pa-
ngeran geus midamĕl kahadean ka ma-
8 neh. 'Karantĕn [b] andjeun geus ngaleu-
paskeun njawa koering tina maot, panon
koering tina tji-mata, sarĕng soekoe
9 koering tina laboeh. 'Koering bakal loe-
mampah di pajoeneun Pangeran [c] dina
tanah djalma hariroep. *a* Djab. 86:15.
*b* Djab. 56:14. *c* Djab. 27:13.

10 [a] Koering pĕrtjaja, koe sabab kitoe
koering ngomong; koering mantas ka-
11 balangsak katjida. 'Tadina [b] koering
kapongpongan mitjatoer: [c] Sakabeh djal-
12 ma bohong. 'Koemaha koering nja pi-
malĕseun ka Pangeran tina saniskara
13 kasaeanana ka koering? 'Koering sĕdja
ngadjoengdjoengkeun loemoer kasala-
mĕtan, bari njĕboet padjĕnĕngan Pa-
14 ngeran. 'Sĕdja [d] nĕkanan nadar koering
ka Pangeran, kasaksian koe sakabeh
oematna. *a* 2 Kor. 4:13. *b* Djab. 31:23.
*c* Roem 3:4. *d* Djab. 22:26.

15 [a] Maotna kaäsih Pangeran koe manah
16 andjeunna dipikaädjen. 'Noen Pangeran!
jaktos koering teh abdi andjeun; koe-
ring teh abdi andjeun, [b] anak abdi an-
djeun awewe; barogod koering koe an-
17 djeun geus dilesotkeun. 'Koering ka
andjeun sĕdja ngoerbankeun [c] koerban
pamoedji, bari njĕboet padjĕnĕngan Pa-
18 ngeran. 'Sĕdja nĕkanan nadar koering
ka Pangeran, kasaksian koe sakabeh
19 oematna; 'di boeroean gĕdong Pangeran,
di tĕngah-tĕngah maneh, Jĕroesalem!
Haleloeja! *a* Djab. 72:14; 97:10. *b* Djab. 86:16.
*c* Djab. 107:22.

## DJABOER 117.

Eh, [a] sakabeh oerang kapir! geura ma-
roedji ka Pangeran; eh, sakabeh bang-
sa! geura pada ngagoeng-ngagoeng ka an-
2 djeunna.'Karana kaäsihanana rosa pisan
ka oerang; sarta [b] kajaktosan Pangeran
salalanggĕngna. Haleloeja! *a* Roem 15:11.
*b* Djab. 100:5.

## DJABOER 118.

Geura [a] halatoer noehoen ka Pangeran;
sabab moerah, sabab langgĕng ka-
2 asihanana.'Israil geura njĕboet, jen lang-
3 gĕng kaäsihanana. 'Anak-poetoe Haroen
geura njarĕboet, jen langgĕng kaäsiha-
4 nana. 'Sakoer noe sijeun koe Pangeran
geura njarĕboet, jen langgĕng kaäsiha-
nana. *a* Djab. 106:1.

5 Kaoela tadina sasambat ka Pangeran
ti djĕro kasoekĕran kaoela; sarta kaoela
dikaboel koe Pangeran, diteundeun di
6 noe lĕga. 'Pangeran [a] noe njarĕngan
ka kaoela; moal sijeun-sijeun kaoela teh:
manoesa mah bisa migawe naon ka
7 kaoela? 'Nja Pangeran pisan noe mi-
toeloeng ka kaoela; mana kaoela [b] tang-
toe poewas nendjo ka noe gareuleuh
8 ka kaoela. 'Mĕnding [c] njalindoeng ka
Pangeran djeung ngandĕl ka manoesa.
9 'Mĕnding njalindoeng ka Pangeran [d]
djeung ngandĕl ka menak-menak.
*a* Djab. 56:5, 12; Roem 8:31; Ibr. 13:6. *b* Djab. 54:9. *c* Djab. 108:13; Jĕr. 17:5. *d* Djab. 146:3.

10 Sakabeh oerang kapir ngarijoeng ka
kaoela; tapi koe kaoela dek ditjatjar
11 mawa padjĕnĕngan Pangeran.' Pada nga-
rijoeng ka kaoela, estoe kaoela diling-
koeng; tapi koe kaoela dek ditjatjar
12 mawa padjĕnĕngan Pangeran.'Pada nga-
rijoeng ka kaoela [a] sapĕrti njiroean; pada
datang ka pareum sapĕrti seuneu soe-
loeh tjoetjoek; koe kaoela dek ditja-
tjar mawa padjĕnĕngan Pangeran.
*a* 5 Moesa 1:44.

13 Maneh ka kaoela ngadoepak bangĕt
pisan, mambrih kaoela tidjoempalik;
tapi Pangeran noe mitoeloeng ka ka-
14 oela. 'Kabĕdasan kaoela djeung djaboer
nja Pangeran; estoe andjeunna noe djadi
15 kasalamĕtan kaoela. 'Aja sora sĕsĕng-
gakan djeung kasalamĕtan di djĕro hi-
mah-himah djalma balĕnĕr: [a] pana-
ngan Pangeran tĕngĕn midamĕl kawasa.
16 'Panangan Pangeran tĕngĕn leuwih loe-
hoer; panangan Pangeran tĕngĕn mi-
17 damĕl kawasa. 'Kaoela moal paeh; geus
tangtoe kaoela hiroep, sarta njaritakeun
18 dadamĕlan Pangeran. 'Kaoela tadina
koe Pangeran dipĕpĕrih bangĕt pisan,
tapi teu diselehkeun kana maot.
*a* 2 Moesa 15:6; Djab. 89:14.

19 Pangmoekakeun kaoela lawang kabĕ-
nĕran! sĕdja asoep ka dinja, hatoer noe-
20 hoen ka Pangeran. 'Ijeu teh lawang
Pangeran; djalma noe balĕnĕr piarasoe-
21 peun ka dinja. 'Koering sĕdja hatoer
noehoen ka andjeun, [a] sarehing koering
koe andjeun dikaboel, sarĕng andjeun
22 geus djadi kasalamĕtan koering. 'Batoe
[b] noe geus dipitjeun koe toekang nja-
rijeun imah teh, nja eta pisan noe geus
23 didjadikeun pamageuh djoeroe. 'Koe Pa-
ngeran eta dipĕtakeun kitoe teh, sarta
matak helok ka tetendjoan kaoela sadaja.
*a* Djab. 119:71. *b* Jĕs. 28:16; Mat. 21:42; Lal. 4:10; Ep. 2:20; 1 Petr. 2:6.

24 Nja ijeu teh poë noe kenging ngada-
mĕl Pangeran; hajoe, oerang poë ijeu
25 pada gĕrah sarta boengah! 'Noen Pa-
ngeran! moegi ajeuna maparin kasala-
mĕtan; noen Pangeran! moegi ajeuna
26 maparin kaloeloesan. 'Sing salamĕt anoe
soemping koe padjĕnĕngan Pangeran!
Koering pada hatoer salamĕt ka andjeun
sarĕng sadaja ti djĕro gĕdong Pangeran.
27 'Pangeran noe djoemĕnĕng Allah, [a] sarta
geus maparin tjaäng ka oerang. Geura
tjarangtjang pikoerbaneun pesta koe
tambang, nĕpi ka [b] tatandoekan altar!
*a* Aj. 33:30. *b* 1 Radj. 1:50.

28 Andjeun teh Allah koering, sarĕng
koering sĕdja hatoer noehoen ka an-
djeun; noen, Allah koering! koering
29 sĕdja ngagoengkeun ka andjeun. 'Geura
halatoer noehoen ka Pangeran; sabab
moerah, sabab langgĕng kaäsihanana.

## DJABOER 119.

Bagdja tĕmĕn djalma noe satĕmĕnna
lampahna, [a] noe ngalakonan toret
2 Pangeran! 'Bagdja tĕmĕn djalma noe
nĕtĕpkeun pĕrtelaän andjeunna, [b] noe
nejangan andjeunna tĕroes reudjeung
3 hate; 'malah teu njarijeun kagorengan;
satĕgĕsna loemampah dina djalan an-
4 djeunna. 'Andjeun geus nimbalkeun pa-
pakon andjeun, soepaja diëstoekeun sa-

5 rĕng gĕtolna. ʼĔh, moega-moega djalan
koering dibĕnĕrkeun, baris ngestoekeun
6 pikoekoeh andjeun! ʼDidinja koering teh
moal meunang era, ari koering mĕn-
tjrong ka sadaja timbalan andjeun.
7 ʼKoering sĕdja nganoehoenkeun ka an-
djeun sarĕng hate saestoe, ari koering
geus diadjar hoekoem andjeun noe lang-
8 koeng adil. ʼPikoekoeh andjeun koering
sĕdja ngestoekeun; moegi oelah nilar-
keun koering antĕp-antĕpan! *a* Djab. 1 : 1.
*b* 5 Moesa 4 : 29.

9 Naon pilantaraneunana djalma ngora
bĕrĕsih lakoena? Ana ngaraksa eta noe-
10 roetkeun pangandika andjeun. ʼKoering
nejangan andjeun tĕroes sarĕng hate;
moegi koering oelah sabab ti timbalan
11 andjeun! ʼLahiran andjeun koe koering
disimpĕn di djĕro hate, soepaja koering
12 oelah milampah dosa ka andjeun. ʼSa-
gala poedji ka andjeun, Pangeran! Moegi
koering diwoeroek pikoekoeh andjeun.
13 ʼKoering koe biwir njarijoskeun sadaja
14 hoekoeming lambe andjeun. ʼDina djalan
pĕrtelaän andjeun koering teh atoh alah
batan gadoeh saniskantĕn arta-banda.
15 ʼKoering sĕdja napakoeran papakon an-
djeun, sarĕng sĕdja mĕntjrong ka djalan
16 andjeun.ʼPikoekoeh andjeun koe koering
bade dipake karĕsĕpan; pangandika an-
djeun koe koering moal dipopohokeun.

17 Moegi midamĕl kasaean ka abdi gam-
paran; sangkan koering hiroep sarĕng
18 ngestoekeun pangandika andjeun. ʼMoegi
moekakeun panon koering, soepaja koe-
ring awas ka noe adjaib-adjaib dina
19 toret andjeun! ʼKoering teh [a] semah di
boemi; timbalan andjeun moegi oelah
20 diboenikeun ti koering! ʼNjawa koering
asa rĕmoek, bawaning hajang ka hoe-
21 koem andjeun sapapandjangna. ʼAndjeun
njeuseul noe arangkoeh; noe sarasab ti
22 timbalan andjeun disarapa. ʼMoegi ti
koering ngadjoengkatkeun kahinaän sa-
rĕng katjĕlaän; karantĕn koering nĕtĕp-
23 keun pĕrtelaän andjeun. ʼSanadjan para
kapala tjaralik, sasaoeran ngamoesoeh
ka koering ge, pikoekoeh andjeun koe
24 abdi gamparan ditapakoeran bae. ʼMalah
pĕrtelaän andjeun koe koering dipake
karĕsĕpan, sarĕng djadi panarosan koe-
ring. *a* Djab. 39 : 13.

25 [a] Njawa koering napĕl kana lĕmah;
moegi koering hiroepkeun noemoetkeun
26 pangandika andjeun! ʼDjalan koering koe
koering geus dioendjoekkeun, sarĕng
koering koe andjeun geus dikaboel;
moegi koering diwoeroek pikoekoeh an-
27 djeun! ʼKoering paparin ngaharti kana
djalan papakon andjeun; tinangtos adja-
ib-adjaib andjeun koe koering ditapakoe-
28 ran. ʼNjawa koering asa adjoer bawa-
ning tina kanalangsaän; moegi koering
hoedangkeun noemoetkeun pangandika
29 andjeun! ʼDjalan kapalsoean moegi dja-
oehkeun ti koering; sarĕng koering moegi
30 dikoernijaän toret andjeun! ʼDjalan ka-
jaktosan noe koe koering dipilih; hoe-
koem andjeun noe koe koering ditjipta.
31 ʼKoering ngarakĕtan ka pĕrtelaän an-
djeun; noen Pangeran! moegi koering
32 oelah diĕrakeun. ʼKoering sĕdja ngalam-
pahkeun djalan timbalan andjeun, ma-
nawi andjeun ngalĕgakeun hate koering.
*a* Djab. 44 : 26.

33 Noen Pangeran! moegi ka koering
ngawoeroekkeun djalan pikoekoeh an-
djeun; tinangtos koering nĕtĕpkeun eta
34 dongkap ka toetoegna. ʼMoegi koering
paparin pangarti, tinangtos koering nĕ-
tĕpkeun toret andjeun; jaktos, sĕdja
ngestoekeun eta tĕroes sarĕng hate.
35 ʼMoegi koering didjalankeun dina djalan
timbalan andjeun; karantĕn nja eta noe
36 dipikasoeka koe koering. ʼHate koering
moegi pĕroehkeun kana pĕrtelaän an-
djeun, sarĕng oelah kana kapĕrĕtjitan.
37 ʼPanon koering moegi balijeurkeun, oelah
sina nendjo lakoe gapong; moegi koe-
ring hiroepkeun dina djalan andjeun!
38 ʼMoegi ka abdi gamparan jaktoskeun
lahiran andjeun, noe noengtoen kana
39 sijeun koe andjeun. ʼMoegi djaoehkeun
pikahinaäneun koering, noe dipikarisi
koe koering; karantĕn hoekoem andjeun
40 sarae pisan. ʼSajaktosna, koering teh ha-
jang pisan ka papakon andjeun; moegi
koering hiroepkeun koe kaädilan andjeun!

41 Sarĕng moegi koering didatangan ka-
asihan andjeun, Pangeran; nja didata-
ngan kasalamĕtan andjeun noemoetkeun
42 lahiran andjeun! ʼSoepaja koering aja
pingawangsoeleun ka noe ngahinakeun
ka koering; karantĕn koering ngandĕl
43 ka pangandika andjeun. ʼSarĕng pangan-
dika kajaktosan moegi oelah ditjandak
[a] ti soengoet koering antĕp-antĕpan;
karantĕn koering ngarĕp-ngarĕp ka hoe-

44 koem andjeun. 'Tinangtos koering nges-
toekeun toret andjeun teu pĕtot-pĕtot,
45 langgĕng salalamina. 'Sarĕng koering
piloemampaheun di noe lĕga; karantĕn
46 koering nejangan papakon andjeun. 'Ka-
lajan koering sĕdja mopojankeun pĕr-
telaän andjeun ka pajoeneun radja-radja,
47 sarĕng moal era. 'Sarawoeh koering bade
rĕsĕp koe timbalan andjeun, noe dipi-
48 kanjaäh koe koering. 'Toer koering sĕdja
ngadjoengdjoengkeun leungeun koering
ka timbalan andjeun, noe dipikanjaäh
koe koering; sarĕng sĕdja napakoeran
pikoekoeh andjeun. *a* Jēs. 59 : 21.
49 Moegi ngemoetkeun pangandika ka
abdi gamparan, reh koering koe andjeun
50 dipaparin pangharĕpan. 'Nja eta pisan
noe matak lipoer ka koering dina sa-
djĕro kabalangsakan koering; karantĕn
lahiran andjeun noe ngahiroepkeun ka
51 koering. 'Noe arangkoeh pada mojok
ka koering antĕp-antĕpan; nanging koe-
ring teu njimpang ti toret andjeun.
52 'Koering eling [a] ka hoekoeman andjeun
ti babaheula, Pangeran! noe mawi koe-
53 ring teh lipoer. 'Koering kataradjang
panas ati tina sabab djalma doraka,
54 noe naringgalkeun toret andjeun. 'Pi-
koekoeh andjeun koe koering dipake poe-
poedjian dina imah pangoembaraän koe-
55 ring. 'Ti peuting koering eling ka pa-
djĕnĕngan andjeun, Pangeran! sarĕng
koering ngestoekeun toret andjeun.
56 'Pangkitoe koering teh, sabab koering
nĕtĕpkeun papakon andjeun. *a* Djab. 77 : 12.
57 Pangeran doeoeman koering; pioen-
djoek koering sĕdja ngestoekeun pangan-
58 dika andjeun. 'Koering noenoehoen ka
pajoeneun andjeun tĕroes sarĕng hate:
Moegi aja sih-koernija ka koering noe-
59 moetkeun lahiran andjeun! 'Koering
geus mikiran djalan diri sorangan, sa-
rĕng soekoe koering koe koering geus
dibalikkeun deui ka pĕrtelaän andjeun.
60 'Koering gĕsat-gĕsoet, sarĕng teu pisan
talangke nja ngestoekeun timbalan an-
61 djeun. 'Koering kaoerĕd koe djangĕt
djalma daroraka, nanging koering teu
62 hilap-hilap ka toret andjeun. 'Tĕngah
peuting [a] koering sok hoedang, nganoe-
hoenkeun ka andjeun tina hal pĕrkawis
hoekoem andjeun noe langkoeng adil.
63 'Koering ngabatoeran ka sadajana noe
sarijeun koe andjeun, sarĕng ka sakoer
64 noe ngestoekeun papakon andjeun.'Noen
Pangeran! [b] boemi teh pinoeh koe ka-
asihan andjeun; pikoekoeh andjeun moe-
gi woeroekkeun ka koering! *a* Djab. 42 : 9.
*b* Djab. 33 : 5.
65 Andjeun geus midamĕl kasaean ka
abdi gamparan, noen Pangeran! noe-
66 moetkeun pangandika andjeun. 'Moegi
koering diwoeroek pamilih sarĕng ka-
njaho noe sarae; karantĕn koering pĕr-
67 tjaja ka timbalan andjeun. 'Memeh koe-
ring dirĕndahkeun, koering teh sasab;
doepi ajeuna mah koering ngestoekeun
68 lahiran andjeun.'Andjeun langkoeng sae,
sarĕng midamĕl kasaean; moegi koering
69 diwoeroek pikoekoeh andjeun! 'Noe
arangkoeh pada ngarang bohong nga-
moesoeh ka koering; nanging koering
nĕtĕpkeun papakon andjeun tĕroes sa-
70 rĕng hate. 'Hatena kandĕl sapĕrtos ga-
djih; doepi koering mah, toret andjeun
71 karĕsĕpan koering. 'Oentoeng pisan koe-
ring teh, diri koering geus dirĕndah-
keun, soepaja koering diadjar pikoekoeh
72 andjeun. 'Toret lambe andjeun [a] koe
koering diangkĕn sae alah batan ĕmas-
perak bareboe-reboe. *a* Djab. 19 : 11.
73 [a] Panangan andjeun noe ngadamĕl sa-
rĕng ngadjadikeun ka koering; moegi
koering paparin pangarti, soepaja koe-
74 ring diadjar timbalan andjeun! 'Noe sa-
rijeun koe andjeun pinarendjoëun ka
koering bari baroengaheun, sabab koe-
ring ngarĕp-ngarĕp ka pangandika an-
75 djeun. 'Koering geus tĕrang, Pangeran!
jen hoekoeman andjeun langkoeng adil,
sarĕng andjeun pangarĕndahkeun ka koe-
ring teh bawaning andjeun satoehoe.
76 'Moegi-moegi kaäsihan andjeun djadi-
keun panglilipoer ka koering, noemoet-
keun lahiran andjeun ka abdi gamparan!
77 'Moegi koering didatangan kawĕlasan
andjeun, sangkan koering hiroep; ka-
rantĕn toret andjeun karĕsĕpan koering.
78 'Noe arangkoeh moegi sina mareunang
era; sabab ngabengkokkeun koering ma-
ke bohong; doepi koering mah napa-
79 koeran papakon andjeun. 'Noe sari-
jeun koe andjeun moegi sina pada
malik ka koering, sarĕng noe nganja-
80 rahokeun ka pĕrtelaän andjeun. 'Hate
koering moegi satĕmĕnna ka pikoekoeh
andjeun, soepaja koering oelah meunang
era. *a* Aj. 10 : 8; Djab. 139 : 14.

81 Njawa koering kangĕn pisan kana
kasalamĕtan andjeun; pangandika an-
82 djeun noe koe koering diarĕp-arĕp. 'Pa-
non koering kangĕn pisan kana lahiran
andjeun; pioendjoek koering: Iraha an-
djeun nja bade ngalilipoer ka koering?
83 'Karantĕn koering geus djadi sapĕrtos
karoeng koelit keuna koe haseup; na-
nging koering teu hilap-hilap ka pi-
84 koekoeh andjeun. 'Sabaraha pioemoe-
reun abdi gamparan? Iraha andjeun nja
bade nĕrapkeun hoekoeman ka noe nga-
85 nijaja ka koering? 'Koe noe arangkoeh
[a] koering dipangnjijeunkeun piloewang;
eta teh lampahna teu noeroetkeun toret
86 andjeun. 'Sadajana timbalan andjeun
sajaktosna. Ari eta teh nganijajana ka
koering marake bohong; moegi andjeun
87 mitoeloeng ka koering! 'Bis-bis koering
koe eta dieuweuhkeun ti boemi; nanging
koering teu ninggalkeun papakon an-
88 djeun. 'Moegi koering hiroepkeun noe-
moetkeun kaäsihan andjeun; tinangtos
koering ngestoekeun pĕrtelaän lambe
andjeun. *a* Djab. 57 : 7.

89 [a] Pangandika andjeun, Pangeran! pa-
90 geuh salalanggĕngna di sawarga. 'Ka-
jaktosan andjeun toeroen-toemoeroen.
[b] Andjeun ngadĕgkeun boemi, sarĕng
91 tĕtĕp. 'Mangsa ajeuna pada tĕtĕp keneh,
noeroetkeun hoekoem andjeun; karan-
tĕn saniskantĕn oge abdi-abdi andjeun.
92 'Madak toret andjeun lain djadi karĕ-
sĕpan koering mah, tinangtos koering
geus tiwas dina kabalangsakan koering.
93 'Salalanggĕngna ge koering moal hilap
ka papakon andjeun; karantĕn koering
koe andjeun geus dihiroepkeun lantaran
94 eta. 'Koering teh kagoengan andjeun;
moegi njalamĕtkeun ka koering; karan-
tĕn koering nejangan papakon andjeun.
95 'Noe daroraka [c] pada noenggoe-noeng-
goe ka koering, karĕpna niwaskeun ka
koering; ari koering teh sĕdja ngahar-
96 tikeun pĕrtelaän andjeun. 'Pamĕndak
koering, sadajana kasampoernaän aja
toengtoengna; doepi timbalan andjeun
mah lĕga langkoeng-langkoeng.
*a* Djab. 89 : 3. *b* Djab. 89 : 12. *c* Djab. 37 : 32.

97 Koering moetoeh koe njaäh ka toret
andjeun; sapopoë ngan eta bae noe
98 koe koering ditapakoeran. 'Timbalan
andjeun [a] matak mintĕrkeun ka koe-
ring ti batan moesoeh koering; sabab
99 ajana di koering salalanggĕngna. 'Koe-
ring teh binangkit ti batan sadajana
goeroe koering, sabab koering napakoe-
100 ran pĕrtelaän andjeun. 'Koering teh
ngarti ti batan djalma karolot; sabab
koering nĕtĕpkeun papakon andjeun.
101 'Soekoe koering koe koering ditoelak
ti sakoer djalan awon, soepaja koering
102 ngestoekeun pangandika andjeun. 'Koe-
ring teu njimpang ti hoekoem andjeun;
karantĕn nja andjeun pisan noe nga-
103 woeroek ka koering. 'Koe amis lahiran
andjeun [b] ka lalangit koering; alah
batan madoe kana soengoet koering.
104 'Tina lantaran papakon andjeun, koe-
ring meunang pangarti; koe pĕrkawis
eta koering geuleuh ka sakoer djalan
palsoe. *a* 5 Moesa 4 : 6. *b* Djab. 19 : 11.

105 Pangandika andjeun djadi damar ha-
reupeun soekoe koering, sarĕng djadi
106 tjahja dina djalan koering. 'Koering
geus soempah, sarĕng sĕdja ngajakin-
keun: sanggĕm ngestoekeun hoekoem
107 andjeun noe langkoeng adil. 'Koering
geus dirĕndahkeun angĕt pisan; noen
Pangeran! moegi koering hiroepkeun
108 noemoetkeun pangandika andjeun. 'Pa-
ngabakti biwir koering noe asal tina
soeka moegi kamanah koe andjeun,
Pangeran! sarĕng moegi koering diwoe-
109 roek hoekoem andjeun. 'Njawa koering
[a] aja dina dampal leungeun koering teu
pĕtot-pĕtot; nanging koering teu hilap-
110 hilap ka toret andjeun. 'Noe daroraka
[b] masang rawe naheunan koering; na-
nging koering hanteu sasab ti papakon
111 andjeun. 'Pĕrtelaän andjeun koe koe-
ring dimilik salalanggĕngna; karantĕn
nja eta noe djadi kaätohan hate koe-
112 ring. 'Koering geus mĕroehkeun hate
koering, sĕdja ngalampahkeun pikoe-
koeh andjeun salalanggĕngna, dongkap
ka toetoegna. *a* Aj. 13 : 14. *b* Djab. 140 : 6.

113 Noe midoewa pikir koe koering di-
pikageuleuh; ari toret andjeun koe
114 koering dipikanjaäh. 'Andjeun [a] noe
djadi panjoempoetan koering sarĕng
kĕpĕng koering; pangandika andjeun
115 noe koe koering diarĕp-arĕp. 'Geura
[b] njalingkir ti kaoela, eh sakoer noe
migawe goreng! karana kaoela sĕdja nĕ-
116 tĕpkeun timbalan Allah kaoela. 'Moegi
koering deudeul noemoetkeun lahiran
andjeun, soepaja koering hiroep; sarĕng

moegi koering oelah meunang era pĕr-
117 kawis pangharĕpan koering. 'Moegi koe-
ring tanggeuj, soepaja koering salamĕt;
tinangtos koering nilik ka pikoekoeh
118 andjeun teu pĕtot-pĕtot. 'Andjeun nja-
pirakeun ka sadaja noe sarasab ti pi-
koekoeh andjeun; karantĕn tjidrana
119 palsoe. 'Sadajana noe doraka di boemi
koe andjeun dileungitkeun sapĕrtos boe-
dah; koe pĕrkawis eta koering njaäh
120 ka pĕrtelaän andjeun. 'Awak koe-
ring moeriding bawaning reuwas koe
andjeun; sarĕng koering sijeun koe
hoekoeman andjeun. *a* Djab. 32 : 7.
*b* Djab. 6 : 9.

121 Koering ngalampahkeun hoekoem sa-
rĕng kabĕnĕran; moegi koering oelah
disĕrahkeun ka noe nganijaja ka koe-
122 ring! 'Moegi kĕrsa nanggĕl abdi gam-
paran, matak djadi kangeunahan; noe
arangkoeh oelah sina nganijaja ka koe-
123 ring. 'Panon koering kangĕn pisan kana
kasalamĕtan andjeun, sarĕng kana la-
124 hiran andjeun noe langkoeng adil. 'Moe-
gi ka abdi gamparan midamĕl noemoet-
keun kaäsihan andjeun, sarĕng pikoe-
koeh andjeun moegi woeroekkeun ka
125 koering! 'Koering teja abdi andjeun;
moegi koering paparin pangarti, soepaja
nganjahokeun ka pĕrtelaän andjeun.
126 'Geus ninggang mangsana Pangeran mi-
damĕl; karantĕn eta geus pada nga-
127 robahkeun toret andjeun. 'Koe pĕrka-
wis eta koering njaäh ka timbalan an-
djeun alah batan ka ĕmas, nadjan ka
128 ĕmas pangaloesna. 'Koe pĕrkawis eta,
sadajana papakon saniskantĕn hal koe
koering diangkĕn saestoe; doepi sakoer
djalan palsoe mah koe koering dipika-
geuleuh.

129 Pĕrtelaän andjeun matak helok; koe
pĕrkawis eta koe njawa koering pada di-
130 tĕtĕpkeun. 'Diboekakeunana pangandi-
ka andjeun [a] ngajakeun tjaäng, matak
131 noe barodo meunang harti. 'Koering [b]
tjalangap bari ngarenghap, bawaning
132 hajang ka timbalan andjeun. 'Moegi
majoen ka koering, sarĕng moegi aja
sih-koernija ka koering, noemoetkeun
adat-bijasa ka noe njaraäh ka padjĕ-
133 nĕngan andjeun. 'Moegi mageuhkeun
napak koering dina lahiran andjeun;
sarĕng oelah aja kadorakaän, naon bae,
134 noe moerba ka koering. 'Moegi koe-
ring leupaskeun ti panganijaja manoesa;
tinangtos koering ngestoekeun papa-
135 kon andjeun. 'Moegi njaängkeun [c] pa-
meunteu andjeun ka abdi gamparan;
sarĕng moegi koering diwoeroek pikoe-
136 koeh andjeun. 'Panon koering ngoetjoer
soesoekan tjai, sabab eta teu ngares-
toekeun toret andjeun. *a* Djab. 19 : 8.
*b* Aj. 29 : 23. *c* Djab. 4 : 7.

137 Noen Pangeran! andjeun teh lang-
koeng adil, sarĕng hoekoeman andjeun
138 saestoe. 'Andjeun geus nimbalkeun pĕr-
telaän andjeun sarĕng adilna, kalajan
139 satoehoena langkoeng-langkoeng. 'Koe-
ring dongkap ka roeksak [a] bawaning
goemati koering, sabab satroe koering
geus pada mopohokeun pangandika an-
140 djeun. 'Lahiran andjeun [b] beunang nga-
bĕsot kalangkoeng-langkoeng, sarĕng
abdi gamparan njaäh pisan ka dinja.
141 'Koering teh leutik sarĕng dipikatjoe-
wa; nanging koering teu hilap-hilap
142 ka papakon andjeun. 'Kaädilan andjeun
lĕrĕs salalanggĕngna, sarĕng toret an-
143 djeun sajaktos. 'Koering kataradjang
kasoekĕran sarĕng karoepĕkan; na-
nging timbalan andjeun djadi karĕsĕ-
144 pan koering. 'Pĕrtelaän andjeun lĕrĕs
salalanggĕngna; moegi koering paparin
pangarti, soepaja koering hiroep.
*a* Djab. 69 : 10. *b* Djab. 12 : 7; 18 : 31.

145 Koering sasambat tĕroes sarĕng hate;
noen Pangeran! moegi koering dika-
boel; koering sĕdja nĕtĕpkeun pikoekoeh
146 andjeun. 'Koering sasambat ka andjeun;
moegi koering salamĕtkeun; tinangtos
koering ngestoekeun pĕrtelaän andjeun.
147 'Koering [a] sok miheulaän soeboeh, seug
koering ngadjĕrit; pangandika andjeun
148 noe koe koering diarĕp-arĕp. 'Panon
koering sok miheulaän waktoe ronda,
baris koering napakoeran lahiran an-
149 djeun. 'Moegi ngamakboel ka panĕda
koering noemoetkeun kaäsihan andjeun;
noen Pangeran! moegi koering hiroep-
keun noemoetkeun hoekoem andjeun.
150 'Noe ngalobrek-ngobrek karoetjahan
pada deukeut; pada ngadjaoehan toret
151 andjeun. 'Noen Pangeran! andjeun teh
deukeut; sarĕng sadajana timbalan an-
152 djeun sajaktos. 'Geus ti baheula koe-
ring teh tĕrang tina pĕrtelaän andjeun,
jen koe andjeun eta ditangtoskeun sala-
langgĕngna. *a* Djab. 57 : 9; 130 : 6.

153 Moegi ningalan kabalangsakan koe-
ring, sarĕng koering leupaskeun; ka-
rantĕn koering teu hilap ka toret an-
154 djeun. 'Moegi [a] moetoes padoe koering,
sarĕng koering didjait; moegi koering
hiroepkeun noemoetkeun lahiran an-
155 djeun. 'Kasalamĕtan djaoeh ti noe da-
roraka; karantĕn teu narejangan pi-
156 koekoeh andjeun. 'Noen Pangeran! ka-
wĕlasan andjeun gĕde pisan; moegi koe-
ring hiroepkeun noemoetkeun hoekoem
157 andjeun. 'Loba pisan noe nganijaja sa-
rĕng njoesoekĕr ka koering; nanging
koering teu njimpang-njimpang ti pĕr-
158 telaän andjeun. 'Ari koering nendjo
noe milampah tjidra, koering teh nge-
wa, reh eta teu ngarestoekeun lahiran
159 andjeun. 'Moegi waspaos, jen koering
teh njaäh ka papakon andjeun; noen
Pangeran! moegi koering hiroepkeun
160 noemoetkeun kaäsihan andjeun. 'Sa-
djoemlahna pangandika andjeun sajak-
tos, sarĕng saban-saban hoekoem an-
djeun noe adil tĕtĕp salalanggĕngna.

*a* Djab. 43:1; 74:22.

161 Para kapala nganijaja ka koering
taja sabab; nanging hate koering adjrih
162 koe pangandika andjeun. 'Koering atoh
koe hal pĕrkawis lahiran andjeun, sa-
pĕrtos noe manggih djarahan gĕde.
163 'Koering geuleuh ka lampah palsoe,
estoe koe koering dipikagiroek; doepi
toret andjeun mah koe koering dipi-
164 kanjaäh. 'Toedjoeh kali sadintĕn koe-
ring moedji ka andjeun, tina hal pĕr-
kawis hoekoem andjeun noe langkoeng
165 adil. 'Saha-saha noe njaäh ka toret
andjeun, gĕde kasĕnangan; sarĕng [a] taja
pisan tatadjongan di noe kitoe mah.
166 'Noen Pangeran! koering ngantosan
kana kasalamĕtan andjeun; sarĕng tim-
balan andjeun koe koering dilampah-
167 keun. 'Njawa koering ngestoekeun pĕr-
telaän andjeun, sarĕng koe koering dipi-
168 kanjaäh angĕt pisan. 'Koering ngestoe-
keun papakon andjeun sarĕng pĕrtelaän
andjeun; karantĕn sadajana djalan koe-
ring aja di pajoeneun andjeun.

*a* 1 Joh. 2:10.

169 Noen Pangeran! panjĕloek koering
moegi tjoendoek ka pajoeneun andjeun;
moegi koering paparin pangarti noe-
170 moetkeun pangandika andjeun. 'Pa-
noehoen koering moegi dongkap ka
pajoeneun andjeun; moegi koering leu-
paskeun noemoetkeun lahiran andjeun.
171 'Biwir koering [a] bade ngaboelakkeun
pamoedji, sabab koering koe andjeun
172 diwoeroek pikoekoeh andjeun. 'Letah
koering bade ngawihkeun lahiran an-
djeun; karantĕn sadajana timbalan an-
173 djeun adil pisan. 'Panangan andjeun
moegi mitoeloeng ka koering; karan-
tĕn papakon andjeun noe koe koering
174 dipilih. 'Noen Pangeran! koering ha-
jang pisan kana kasalamĕtan andjeun;
sarĕng toret andjeun noe djadi karĕ-
175 sĕpan koering. 'Njawa koering moegi
sina hiroep, tinangtos koering moedji
ka andjeun; sarĕng hoekoem andjeun
176 moegi mitoeloeng ka koering. 'Koering
teh [b] sasab sapĕrtos domba noe leungit;
moegi nejangan abdi gamparan; karan-
tĕn koering teu hilap-hilap ka timba-
lan andjeun.

*a* Djab. 145:7. *b* Jĕs. 53:6.

## DJABOER 120.

Tjeu poepoedjian moenggah.
[a] Koering sasambat ka Pangeran di-
na kasoekĕran koering, sarta koering koe
2 andjeunna dikaboel. 'Noen Pangeran!
moegi ngaleupaskeun njawa koering ti
biwir palsoe, ti letah tjidra.

*a* Djab. 50:15.

3 Maneh bakal dipaparin naon, sarta
maneh bakal diwoewoehan naon, eh
4 letah tjidra? 'Djamparing sareukeut ti
noe Langkoeng Kawasa, barĕng roehak
harendong.
5 Tjilaka teuing koering teh ngoem-
bara [a] di Mesek, tjitjing di himah Ke-
6 dar! 'Njawa koering lila nakĕr tjitjing-
na di noe geuleuh kana karoentoetan.
7 'Koering soeka kana karoentoetan; dĕmi
satijap-tijap koering ngomong, pek eta
teh pada pĕrang.

*a* 1 Moesa 10:2; 25:13.

## DJABOER 121.

Tjeu poepoedjian moenggah.
Kaoela njĕngkatkeun panon [a] ka
goenoeng-goenoeng; ti mana pidata-
2 ngeun pitoeloeng kaoela? 'Pitoeloeng
kaoela datangna ti Pangeran, noe nga-
damĕl langit djeung boemi.

*a* Djab. 125:2.

3 [a] Soekoe maneh koe andjeunna moal
diidinan tidjalikeuh; noe ngaraksa ka
4 maneh tara lĕlĕjĕpan. 'Saĕnjana, noe
ngaraksa Israil mah tara lĕlĕjĕpan, soe-
mawonna koelĕm.

*a* Djab. 66:9; 91:11, 12.

5 Nja Pangeran noe ngaraksa ka ma-
neh; [a] nja Pangeran noe ngahijeuman
6 ka maneh ti katoehoeëun maneh. 'Ti
beurang maneh [b] moal katodjo koe pa-
non-poë, kitoe deui ti peuting koe boelan.
*a* Jës. 25:4, 5. *b* Wahj. 7:16.
7 Pangeran tangtoe ngaraksa ka maneh,
ngadjaoehkeun sakoer katjilakaän; geus
8 tangtoe ngaraksa ka njawa maneh. 'Pa-
ngeran [a] tangtoe ngaraksa ka-loewar
maneh djeung asoep maneh, ti ajeuna
sarta datang ka salalanggĕngna.
*a* 5 Moesa 28:6.

## DJABOER 122.

Ijeu poepoedjian moenggah. Damĕlan
Dawoed.
Kaoela teh boengah, lamoen aja noe
ngaromong ka kaoela: Hajoe, oerang
2 leumpang ka gĕdong Pangeran! 'Soe-
koe kaoela keur narangtoeng [a] dina
3 lawang maneh, Jĕroesalem! 'Ari Jĕroe-
salem diadĕgkeunana saroepa nagara
noe imahna dikantet-kantetkeun sare-
jana. *a* Djab. 87:2.
4 Nja ka dinja kaom-kaom sok maroeng-
gah, tĕgĕs kaom kagoengan Pangeran,
moeroe pĕrtelaän Israil, baris halatoer
noehoen ka padjĕnĕngan Pangeran.
5 'Wantoe di dinja dipĕrnahkeunana korsi
pangadilan, nja eta pangtjalikan bangsa
Dawoed.
6 Koedoe pada mangnĕdakeun Jĕroesa-
lem, masingna salamĕt! Sing garĕnah
7 noe njaraäh ka maneh! 'Sing aja kasala-
mĕtan sadjĕro koeta maneh, djeung kasĕ-
nangan [a] di djĕro gĕdong-gĕdong maneh!
8 'Koe karna doeloer kaoela djeung ba-
toer kaoela noe matak kaoela sĕdja
mitjatoer: Sing aja kasalamĕtan sadjĕro
9 maneh! 'Koe karna gĕdong Pangeran,
Allah oerang, noe matak kaoela sĕdja
nejangan pidjamoegaeun maneh.
*a* Djab. 48:4.

## DJABOER 123.

Ijeu poepoedjian moenggah.
Koering [a] njĕngkatkeun panon ka
2 andjeun, noe linggih di sawarga. 'Sa-
jaktosna, sapĕrtos panon badega lalaki
ka leungeun djoeragan lalaki, sarĕng
sapĕrtos panon badega awewe ka
leungeun djoeragan awewe, [b] nja kitoe pa-
non koering sadaja ka Pangeran, Allah
koering, dongkap ka maparin sih-koer-
nija ka koering sadaja. *a* Djab. 121:1.
*b* Djab. 141:8.
3 Moegi aja sih-koernija ka koering, noen
Pangeran! moegi aja sih-koernija ka koe-
ring sadaja; karantĕn koering geus sa-
4 reubeuh teuing koe panjĕlaän. 'Njawa
koering sadaja geus seubeuh teuing koe
pamojok djalma reueus, sarĕng koe pa-
njĕlaän djalma adigoeng.

## DJABOER 124.

Ijeu poepoedjian moenggah. Damĕlan
Dawoed.
Oepama Pangeran teu ngabĕdasan ka
oerang mah; tjik, Israil noeroet ngo-
2 mong; 'oepama Pangeran teu ngabĕ-
dasan ka oerang basa manoesa nga-
3 moesoeh ka oerang mah: 'geus tangtoe
[a] oerang koe eta dilĕglĕg hiroep-hiroep,
mangsa keur djadi arambĕkeun ka
4 oerang. 'Geus tangtoe oerang kalipoetan
koe tjai, nja njawa oerang kasorang
5 koe waloengan. 'Geus tangtoe njawa
oerang kasorang koe tjai noe koema-
lantjang. *a* Djab. 35:25; Sil. 1:12.
6 Sagala poedji ka Pangeran, noe teu
ngidinan oerang teh djadi hakaneun
7 hoentoe eta! 'Njawa oerang teh leupas
[a] sapĕrti manoek ti djirĕt toekang ta-
heun; djirĕtna rampoeng, seug oerang
teh leupas. *a* Sil. 6:5.
8 [a] Pitoeloeng oerang ajana dina pa-
djĕnĕngan Pangeran, noe ngadamĕl la-
ngit djeung boemi. *a* Djab. 121:2.

## DJABOER 125.

Ijeu poepoedjian moenggah.
[a] Noe ngarandĕl ka Pangeran sai-
barat goenoeng Sion, noe teu keuna
ojag, satĕgĕsna pageuh salalanggĕngna.
2 'Sapĕrti Jĕroesalem karijoeng koe goe-
noeng-goenoeng, [b] nja kitoe Pangeran
ngoebĕng ka oematna, ti ajeuna sarta
datang ka salalanggĕngna. *a* Sil. 29:25.
*b* Djab. 34:8.
3 Karana tĕtĕkĕn kadorakaän teh moal
tĕtĕp dina bagian djalma balĕnĕr; soe-
paja noe balĕnĕr oelah datang ka njo-
dorkeun leungeunna kana kagorengan.
4 Noen Pangeran! moegi midamĕl ka-
saean ka sakoer noe harade sarĕng ka
5 noe pada saestoe sadjĕro hatena. 'Dĕmi
sakoer noe njimpang, noeroet djalanna

noe poengkal-pengkol mah, mĕngke koe
Pangeran pada digiring reudjeung noe
njarijeun kadorakaän. [a] Sing aja kasa-
lamĕtan ka Israil! a Djab. 128:6.

## DJABOER 126.

Tjeu poepoedjian moenggah.
Mangsa bobojongan ti Sion koe Pa-
ngeran dipoelangkeun, oerang teh asa
2 ngimpi. 'Harita [a] soengoet oerang pi-
noeh koe seuseurian, kitoe deui letah
oerang koe sĕsĕnggakan. Harita di lĕbah
oerang kapir pada njĕboet kijeu: Pa-
ngeran geus ngadamĕl padamĕlan aheng
3 ka eta teh! 'Pangeran geus ngadamĕl
padamĕlan aheng ka oerang; mana oe-
rang teh pada boengah. a Aj. 8:21.
4 Noen Pangeran! batoer koering dibo-
jong moegi-moegi dibalikkeun, sapĕrtos
5 waloengan-waloengan di kidoel. 'Saha-
saha noe njĕbar bari ragragan tji-panon,
mĕngke diboewat bari sĕsĕnggakan.
6 'Leumpangna poelang-anting bari tjeu-
rik, mamawa binih sĕbarkeuneun; mĕng-
ke balik asoep bari sĕsĕnggakan, nga-
koet beungkeutanana.

## DJABOER 127.

Tjeu poepoedjian moenggah. Damĕlan
Soeleman.

Oepama Pangeran teu ngadamĕl imah
mah, noe njarijeun eta gaplah barang-
gawena. Oepama Pangeran teu ngaraksa
nagara mah, noe ngadjaga gaplah tja-
ringtjing.
2 Gaplah maraneh hoedang isoek-isoek,
ngĕlatkeun eureun, ngahakan rĕdjĕki
beunang hese-tjape; ĕnjana teh kijeu:
[a] koe andjeunna dipaparinkeun ka ka-
meumeutna dina sadjĕro sasarean.
a Sil. 10:22.
3 Saestoena, anak djadi warisan ti Pa-
ngeran; boewah beuteung teh gandjaran.
4 'Sapĕrti djamparing noe ditjĕkĕl koe
leungeun prawira, nja kitoe anak-anak
lalaki beunang keur ngora.
5 Bagdja tĕmĕn djalma noe wadahna
djamparing pinoeh koe noe kitoe; moal
mareunang era, lamoen sasaoeran reu-
djeung moesoeh dina lawang.

## DJABOER 128.

Tjeu poepoedjian moenggah.
[a] Bagdja tĕmĕn oenggal-oenggal
djalma noe sijeun koe Pangeran, noe nga-
2 lakonan djalan andjeunna. 'Karana beu-
nang migawe leungeun sorangan tangtoe
koe maneh kapoeloek; tangtoe bagdja
maneh teh, sarta maneh pidjamoegaeun.
a Djab. 112:1.
3 Pamadjikan maneh bakal djadi sapĕrti
tangkal anggoer baranahan, di tĕngah-
tĕngah imah maneh; [a] ari anak-anak
maneh bakal djaradi tjara pĕtetan dje-
4 toen sakoeriling medja maneh. 'Saĕnja-
na, djalma noe sijeun koe Pangeran
tangtoe kitoe dibĕrkahanana. a Djab. 144:12.
5 [a] Pangeran tangtoe ngabĕrkahan ka
maneh ti Sion, sarta maneh pinendjo-
eun kawiloedjĕngan Jĕroesalem saoe-
6 moer-hiroep maneh. 'Toer maneh pinen-
djoëun intjoe maneh. [b] Sing aja kasa-
lamĕtan ka Israil! a Djab. 134:3. b Djab. 125:5.

## DJABOER 129.

Tjeu poepoedjian moenggah.
Rĕmĕn pisan djalma njaloesoekĕr ka
kaoela ti mangsa kaoela ngora; tjik,
2 Israil noeroet ngomong; 'rĕmĕn pisan
djalma njaloesoekĕr ka kaoela ti mangsa
kaoela ngora; kitoe ge teu koengsi nga-
lindih ka kaoela.
3 [a] Toekang ngawoeloekoe pada nga-
woeloekoe dina tonggong kaoela; ta-
4 pakna singkal didjijeun pandjang. 'Pa-
ngeran langkoeng adil; tambang djalma
daroraka koe andjeunna geus dipĕgat-
keun. a Jĕs. 51:23.
5 [a] Sing mareunang era sarta aloendoer
ka toekang, sakoer noe geuleuh ka Sion.
6 'Sing djaradi sapĕrti djoekoet dina ha-
7 teup, noe perang memeh gĕde; 'noe teu
matak pinoeh leungeun noe diboewat,
soemawonna kana lahoenan anoe njijeun
8 beungkeutan; 'sarta noe ngaliwat teu
ngaromong kijeu: Moegi aja bĕrkah Pa-
ngeran ka maraneh; kaoela ngabĕrka-
han ka maraneh njĕboet padjĕnĕngan
Pangeran. a Djab. 40:15.

## DJABOER 130.

Tjeu poepoedjian moenggah.
[a] Ti noe djarĕro koering sasambat
2 ka andjeun, Pangeran! 'Noen Goesti!
[b] moegi ngadangoekeun sowara koering;
tjĕpil andjeun moegi ngarĕgĕpkeun so-
wara panoenoehoen koering!
a Djab. 40:3. b Djab. 5:2.
3 [a] Oepami andjeun, Pangeran! kĕrsa
nitenan kana kadorakaän: noen Goesti!

4 saha noe bisa tagĕn? 'Nanging [b] di an-
djeun aja panghampoera, soepaja an-
djeun dipikasijeun. *a* Aj. 9 : 3. *b* Jĕs. 55 : 7.
5 Koering [a] ngantos-ngantos ka Pange-
ran; njawa koering ngantos-ngantos, sa-
rĕng koering ngarĕp-ngarĕp ka pangan-
6 dikana. 'Njawa koering ngantos-ngantos
ka Goesti, alah batan noe karĕmit noeng-
goe-noenggoe beurang, alah batan noe
karĕmit noenggoe-noenggoe beurang.
*a* Djab. 27 : 14.
7 Israil masing ngarĕp-ngarĕp ka Pa-
ngeran; karana Pangeran noe kagoe-
ngan kaäsihan, sarta andjeunna soegih
8 djalan ngaleupaskeun.' Djeung andjeunna
[a] tangtoe ngaleupaskeun Israil ti sa-
kabeh kadorakaänana. *a* Jĕs. 45 : 17.

## DJABOER 131.

Ijeu poepoedjian moenggah. Damĕlan Dawoed.

Noen Pangeran! hate koering teu
angkoeh, panon koering teu loehoer,
[a] kalajan koering teu loemampah di
noe aheng-aheng atanapi di noe adjaib-
adjaib, anoe lain pilampaheun koering.
*a* Aj. 42 : 3.
2 Sawangsoelna njawa koering koe koe-
ring geus disina tĕngtrĕm sarĕng disina
tjitjing, sapĕrtos boedak noe geus di-
beuteungan njoesoe ajana di indoengna;
njawa koering ajana di koering sapĕrtos
boedak noe geus dibeuteungan njoesoe.
3 [a] Israil masing ngarĕp-ngarĕp ka Pa-
ngeran, ti ajeuna sarta datang ka sa-
lalanggĕngna. *a* Djab. 115 : 9; 130 : 7.

## DJABOER 132.

Ijeu poepoedjian moenggah.
Noen Pangeran! moegi emoet ka
Dawoed, pĕrkawis sadajana riwoedna;
2 'jen soempah ka Pangeran, sarĕng ka
loewar nadar [a] ka Allah Jakoeb noe
3 langkoeng kawasa, nja kijeu teja: 'Hamo
koering asoep [b] ka himah rorompok
koering; hamo koering naek ka randjang
4 pangheĕsan koering; 'hamo koering mi-
keun panon koering sasarean, atanapi
5 biwir mata koering lĕlĕjĕpan: 'dongkap
ka koering [c] geus mĕndak piĕnggoneun
Pangeran, pipanglinggihaneun Allah Ja-
koeb noe langkoeng kawasa. *a* 1 Moesa 49 : 24.
*b* 2 Sam. 7 : 2. *c* Lal. 7 : 46.
6 Sajaktosna, koering ngaroeping tja-
rijos pĕrkawis eta di Eprata, kapĕn-
dakna koe koering dina bilangan Jaär.
7 'Hajoe, oerang ngadeuheus ka pangling-
gihan andjeunna, oerang soedjoed [a] ha-
8 reupeun djodjodog dampalna! 'Noen Pa-
ngeran! [b] moegi ngadĕg; soemangga lĕbĕt
kana reureuh andjeun, nja salira an-
djeun sinarĕngan pĕtining kabĕdasan an-
9 djeun. 'Panghoeloe-panghoeloe andjeun
moegi pada dipakeanan kabĕnĕran, sa-
rĕng kaäsih-kaäsih andjeun moegi sina
10 pada sĕsĕnggakan! 'Pameunteu lisahan
andjeun [c] moegi koe andjeun oelah di-
tampik, koe karana Dawoed, abdi an-
djeun! *a* Djab. 99 : 5. *b* 2 Bab. 6 : 41. *c* Djab. 84 : 10.
11 [a] Pangeran soempah ka Dawoed sa-
jaktosna, sarta moal moendoer deui:
Kami dina korsi maneh tangtoe nga-
dijoekkeun anoe asal boewah beuteung
12 maneh. 'Oepama [b] anak maneh nga-
restoekeun pĕrdjangdjian kami djeung
pĕrtelaän kami, anoe koe kami rek di-
woeroekkeun ka darinja, tangtoe anak-
intjoe eta ge salalawasna pidarijoekeun
13 dina korsi maneh. 'Karana Pangeran
geus milih Sion, dikĕrsakeun djadi pang-
linggihan andjeunna. *a* Djab. 89 : 4. *b* 1 Radj. 2 : 4.
14 [a] Ijeu teh pangreureuhan kami sala-
lawasna; di dijeu kami pilinggiheun; ka-
rana nja ijeu noe koe kami dikĕrsakeun.
15 'Ari kahiroepanana koe kami rek di-
bĕrkahan rosa pisan; sarta djalmana
noe mariskin koe kami rek diseubeuhan
16 koe kahakanan.' Djeung deui panghoeloe-
panghoeloena koe kami rek dipakeanan
kasalamĕtan, sarta djalmana noe kaäsih
bakal pada sĕsĕnggakan rame pisan.
17 'Di dinja kami rek ngabidjilkeun [b] hidji
tandoek pikeun Dawoed; sarta lisahan
kami koe kami dipangmĕtakeun hidji
18 damar. 'Moesoeh-moesoehna [c] koe kami
rek dipakeanan kaeraän; sarta makoeta
Dawoed bakal mantjoer dina sirahna.
*a* Djab. 68 : 17. *b* Djab. 89 : 25; Loek. 1 : 69.
*c* Djab. 35 : 26.

## DJABOER 133.

Ijeu poepoedjian moenggah. Damĕlan Dawoed.

Saĕnjana, koe aloes sarta koe matak
rĕsĕp, lamoen doeloer reureudjeungan,
2 malah satoenggal! 'Ibarat tjara [a] mi-
njak aloes teja dina mastaka, noe
toeroen kana djanggot, nja djanggot Ha-
roen; noe toeroen kana kĕlin pangang-

3 gona. 'Ibarat tjara tji-iboen goenoeng
Hermon, noe toeroen ka pigoenoengan
Sion. Karana nja di dinja Pangeran
ngĕrsakeun maparin bĕrkah, tĕgĕs hi-
roep salalanggĕngna. *a* 2 Moesa 29:7; 30:23.

## DJABOER 134.

Tjeu poepoedjian moenggah.
Mangga, njaloekoerkeun ka Pange-
ran, eh sadaja abdi Pangeran, [a] noe
mararĕk di gĕdong Pangeran saban-
2 saban peuting! 'Djaroengdjoengkeun [b]
panangan sampejan ka kasoetjian, bari
njaloekoerkeun ka Pangeran!
*a* 1 Bab. 9:27. *b* Djab. 141:2.
3 [a] Maneh moegi dibĕrkahan koe Pa-
ngeran ti Sion, nja eta koe noe nga-
damĕl langit djeung boemi! *a* Djab. 115:15.

## DJABOER 135.

Haleloeja! Geura maroedji ka padjĕ-
nĕngan Pangeran; geura maroedji,
2 eh [a] abdi-abdi Pangeran, 'noe mararĕk
di gĕdong Pangeran, [b] di boeroean-boe-
3 roean gĕdong Allah oerang! 'Geura ma-
roedji ka Pangeran; sabab Pangeran
langkoeng moerah; geura njaranji ka
padjĕnĕnganana, sabab matak rĕsĕp.
4 'Karana [c] Jakoeb koe Pangeran dipilih
bade salira andjeunna, Israil dipilih
djadi kagoenganana. *a* Djab. 134:1.
*b* 2 Bab. 4:9. *c* 5 Moesa 7:6.
5 Karana kaoela tĕrang pisan, jen Pa-
ngeran langkoeng agoeng; estoe Goesti
oerang teh ngoengkoelan sakabeh ba-
6 tara. 'Naon bae pangĕrsa Pangeran,
[a] koe andjeunna didamĕl, di sawarga
djeung di boemi, di laoet djeung di sa-
7 kabeh sagara. 'Nja andjeunna [b] noe
ngoenggahkeun tĕdoeh ti toengtoeng
boemi; nja andjeunna noe ngadamĕl
kilat barĕng hoedjan; nja andjeunna
noe ngabidjilkeun angin [c] ti goedang
andjeunna. *a* Djab. 115:3. *b* Jĕr. 10:13. *c* Aj. 38:22.
8 [a] Nja andjeunna noe maehkeun tjikal-
tjikal oerang Mĕsir, ti manoesa tĕpi ka
9 sato tjotjoöan teja. 'Andjeunna [b] noe
ngadatangkeun tanda-tanda djeung moe-
djidjat-moedjidjat ka tĕngah-tĕngah ma-
neh, Mĕsir! dikeunakeun ka Piraon
djeung ka sakabeh abdi-abdina.
*a* Djab. 78:51. *b* Djab. 78:43.
10 [a] Nja andjeunna noe ngelehkeun bang-
sa loba pisan, sarta maehkeun radja-
11 radja noe karawasa, 'tĕgĕs [b] Sihon, radja
oerang Emor, djeung Og, radja Basan,
kitoe deui sakabeh radja Kanaän teja;
12 'bari ladjĕng [c] tanahna dimilikkeun, nja
dimilikkeun ka Israil oematna.
*a* Djab. 78:55. *b* 4 Moesa 21:21, 33. *c* Jos. 12.
13 Noen Pangeran! [a] padjĕnĕngan an-
djeun teh langgĕng; noen Pangeran!
pangingĕt-ngingĕt ka andjeun teh toe-
14 roen-toemoeroen. 'Karana Pangeran [b]
bakal ngahoekoeman oematna, djeung
pihawatoseun koe hal abdi-abdina.
*a* Djab. 102:13. *b* 5 Moesa 32:36.
15 [a] Brahala-brahala oerang kapir mah
perak djeung ĕmas, djidjijeunan leu-
16 ngeun manoesa. 'Aja soengoetan, teu le-
17 mek; aja panonan, teu neuleu; 'aja
tjeulian, teu ngadenge; malah taja pi-
18 san ambĕkan dina soengoetna. 'Noe
njarijeun eta pidjaradieun sapĕrti eta,
kitoe deui sakoer noe ngandĕl ka eta.
*a* Djab. 115:4.
19 Eh, anak-poetoe Israil! geura njaloe-
koerkeun ka Pangeran; eh, anak-poetoe
Haroen! geura njaloekoerkeun ka Pa-
20 ngeran; 'eh, anak-poetoe Lewi! geura
njaloekoerkeun ka Pangeran; eh, sakoer
noe sijeun koe Pangeran! geura njaloe-
21 koerkeun ka Pangeran. 'Sagala poedji
ka Pangeran ti Sion, nja eta ka noe
linggih di Jĕroesalem. Haleloeja!

## DJABOER 136.

Geura [a] halatoer noehoen ka Pangeran;
sabab moerah, sabab langgĕng ka-
asihanana. *a* Djab. 118:1.
2 Geura halatoer noehoen ka [b] Bata-
raning sakabeh batara; sabab langgĕng
kaäsihanana. *a* 5 Moesa 10:17.
3 Geura halatoer noehoen ka Goesti-
ning sakabeh goesti; sabab langgĕng
kaäsihanana.
4 Ka noe woengkoel [a] ngadamĕl moe-
djidjat galĕde; sabab langgĕng kaäsi-
hanana. *a* Djab. 72:18.
5 Ka noe [a] ngadamĕl langit kalawan
pangartosanana; sabab langgĕng kaäsi-
hanana. *b* Jĕr. 10:12.
6 Ka noe [a] meberkeun boemi dina tjai-
tjai; sabab langgĕng kaäsihanana.
*a* Djab. 24:2.
7 Ka noe ngadamĕl [a] damar noe galĕde
teja; sabab langgĕng kaäsihanana.
*a* 1 Moesa 1:14, 16.
8 Nja eta panon-poë, eukeur marentah
ti beurang; sabab langgĕng kaäsihanana.

9 Boelan djeung bentang-bentang, eu-
keur mararentah ti peuting; sabab lang-
gĕng kaäsihanana.
10 Ka noe [a] ngagĕboeg oerang Mĕsir
dina tjikal-tjikalna teja; sabab langgĕng
kaäsihanana. *a* 2 Moesa 12 : 29.
11 Bari Israil dika-loewarkeun ti tĕngah
maranehanana; sabab langgĕng kaäsi-
hanana.
12 [a] Nganggo panangan kawasa sarta
asta noe njodor; sabab langgĕng ka-
asihanana. *a* 5 Moesa 4 : 34.
13 Ka noe [a] motong laoet Agĕr, didoe-
wakeun; sabab langgĕng kaäsihanana.
*a* 2 Moesa 14 : 16.
14 Bari ladjĕng Israil disina meuntas,
nĕroes tĕngahna; sabab langgĕng ka-
asihanana.
15 Ari [a] Piraon sabaladna mah koe an-
djeunna diwĕrĕgkeun ka laoet Agĕr; sa-
bab langgĕng kaäsihanana. *a* 2 Moesa 14 : 27.
16 Ka noe [a] noejoen oematna di tĕgal
lĕga teja; sabab langgĕng kaäsihanana.
*a* 5 Moesa 8 : 2.
17 Ka noe [a] ngelehkeun radja-radja noe
galĕde teja; sabab langgĕng kaäsiha-
nana. *a* Djab. 135 : 10.
18 Sarta maehkeun radja-radja noe ma-
roelja; sabab langgĕng kaäsihanana.
19 Tĕgĕs Sihon, radja oerang Emor; sa-
bab langgĕng kaäsihanana.
20 Kitoe deui Og, radja Basan; sabab
langgĕng kaäsihanana.
21 Bari ladjĕng tanahna dimilikkeun; sa-
bab langgĕng kaäsihanana.
22 Nja dimilikkeun ka Israil [a] abdina;
sabab langgĕng kaäsihanana. *a* Jĕs. 41 : 8.
23 Andjeunna emoeteun ka oerang, keur
mangsa oerang handap teja; sabab lang-
gĕng kaäsihanana.
24 Sarta oerang dirĕboet ti satroe-satroe
oerang; sabab langgĕng kaäsihanana.
25 Andjeunna noe [a] maparin rĕdjĕki ka
saniskara daging; sabab langgĕng ka-
asihanana. *a* Djab. 145 : 15.
26 Geura halatoer noehoen ka [a] Allah
sawarga; sabab langgĕng kaäsihanana.
*a* Esr. 1 : 2; Nĕh. 1 : 4.

## DJABOER 137.

Sisi bangawan-bangawan Baboel, nja
di dinja kaoela darijoek, malah kaoela
tjareurik, satijap-tijap ras aringĕt ka
2 Sion. 'Dina waroe lot, noe araja di djĕro
tanah eta, kaoela pada ngagantoeng-
3 keun katjapi-katjapi kaoela. 'Karana di
dinja djalma noe ngabojong kaoela pada
nitah ka kaoela ngoengĕlkeun poepoe-
djian, sarta noe njangsarakeun ka ka-
oela pada nitah boengah; [pokna]: De-
wek pangnjaranjikeun salah-sahidji poe-
poedjian Sion!
4 Koemaha kaoela nja rek nganjara-
njikeun poepoedjian Pangeran di tanah
5 bangsa sedjen? 'Oepama kaoela datang
ka poho ka maneh, Jĕroesalem! leu-
ngeun kaoela katoehoe sing poho ka
6 dirina! 'Letah kaoela sing rapĕt kana
lalangit, oepama kaoela datang ka teu
ingĕt ka maneh, oepama kaoela datang
ka teu ngadjoengdjoengkeun Jĕroesalem
ti batan kaboengahan kaoela noe pang-
oentjoelna!
7 Noen Pangeran! moegi ngemoetkeun
[a] lampah oerang Edom keur poëan Jĕ-
roesalem; noe ngaromong kijeu teja:
Tarandjangan, tarandjangan, sing tĕpi
8 ka padĕmenna pisan! 'Eh, anak Baboel,
noe mĕngke diroeksakkeun! sing bagdja
djalma, [b] noe ka maneh pinaoereun pa-
gawean maneh, noe koe maneh dipigawe
9 ka kaoela sadaja teja! 'Sing bagdja
djalma, [c] noe pingarontokeun baroedak
maneh noe laleutik, bari dirĕmoekkeun
sakali ka batoe tjadas! *a* Jĕh. 25 : 13; Ob. 11.
*b* Jĕr. 50 : 15, 29. *c* Jĕs. 13 : 16.

## DJABOER 138.

Damĕlan Dawoed.
Koering sĕdja hatoer noehoen ka
andjeun tĕroes sarĕng hate; sĕdja moedji
ka andjeun kasaksian koe [a] para allah.
2 'Koering [b] sĕdja sĕmbahijang njangha-
reup ka kabah andjeun noe soetji, sa-
rĕng sĕdja hatoer noehoen ka padjĕnĕ-
ngan andjeun tina hal kaäsihan andjeun
sarĕng tina hal kajaktosan andjeun;
karantĕn andjeun geus ngagoengkeun
lahiran andjeun alah batan sadajana
3 djĕnĕngan andjeun. 'Keur mangsa koe-
ring sasambat, koering koe andjeun di-
kaboel; koering dipaparin gĕde hate,
njawa koering diasoepan kakoewatan.
*a* Djab. 82 : 1. *b* Djab. 5 : 8.
4 [a] Sadajana radja di boemi mĕngke
halatoer noehoen ka andjeun, Pangeran!
dimana geus ngaroeping lahiran lambe
5 andjeun. 'Sarĕng bade pada nganjanji-

keun djalan Pangeran; karantĕn ka-
moeljaän Pangeran langkoeng agoeng.
6 'Karantĕn [b] Pangeran langkoeng loe-
hoer, kitoe ge ningali ka noe handap,
sarĕng noe angkoeh kaoeninga ti ka-
djaoehan. *a* Djab. 72 : 11. *b* Djab. 113 : 5, 6.
7 Tijap-tijap koering njorang di tĕngah-
tĕngah kasoekĕran, koering koe andjeun
dihiroepkeun; andjeun sok njodorkeun
panangan andjeun, mĕgatan ambĕk moe-
soeh-moesoeh koering, sarĕng panangan
andjeun tĕngĕn njalamĕtkeun ka koe-
8 ring. 'Pangeran [a] tangtoe ngadjeudjeuh-
keun diri koering; noen Pangeran! ka-
asihan andjeun teh langgĕng; dadamĕlan
panangan andjeun moegi oelah ditilar-
keun! *a* Djab. 57 : 3.

## DJABOER 139.

Pikeun kokolot njanji. Ijeu djaboer
damĕlan Dawoed.
Noen Pangeran! andjeun langkoeng
waspaos sarĕng langkoeng oeninga ka
2 koering. 'Andjeun oeninga dijoek koering
sarĕng hoedang koering; andjeun ngar-
3 tos pikiran koering ti kadjaoehan.'Leum-
pang koering sarĕng ngĕdĕng koering
koe andjeun ditingkĕr; sarĕng [a] sada-
jana djalan koering andjeun teh ijasa.
4 'Karantĕn tatjan aja omongan dina letah
koering, sajaktosna andjeun, Pangeran!
5 geus oeninga sadajana. 'Koering ti toe-
kang ti hareup koe andjeun dikĕpoeng,
sarĕng andjeun noempangkeun pana-
6 ngan ka koering. 'Kaoeningaän kitoe
matak helok, teu kadjoedi koe koering;
estoe loehoer, koering teu wĕrat nĕpi.
*a* Aj. 31 : 4.
7 Ka mana koering nja pileumpangeun
njingkiran Roh andjeun? sarĕng ka mana
koering nja piminggateun ngoendoeran
8 pameunteu andjeun? 'Oepami [a] koering
ngapoeng ka langit, andjeun aja di dinja;
sarĕng oepami koering mĕrĕnah di ĕng-
gon noe maot, sajaktosna andjeun teh
9 aja. 'Oepami koering ngapakkeun djang-
djang padjar, seug tjitjing di toengtoeng
10 laoet: 'di dinja ge panangan andjeun
tinangtos noejoen ka koering, sarĕng
koering ditjĕpĕng koe panangan andjeun
11 tĕngĕn. 'Ari koering ngomong: Poegoeh
poëk bakal ngarimboenan ka aing, sarta
tjaäng sakoeriling aing pidjadieun peu-
12 ting: 'tjatjakan poëk [b] teu matak ka-
alingan ka andjeun; istoening peuting
bidjil tjaäng sapĕrtos beurang; poëk sa-
rĕng tjaäng sami bae. *a* Aj. 26 : 6; Am. 9 : 2.
*b* Aj. 34 : 22.
13 Karantĕn nja andjeun [a] noe kagoe-
ngan kaboeboewahan koering; da koe-
ring teh koe andjeun ditĕpa di djĕro
14 kandoengan poen indoeng. 'Koering ha-
toer noehoen ka andjeun, reh sabab
koering didamĕl teh matak sijeun, nja
matak helok; adjaib pisan dadamĕlan
andjeun, sarĕng koe diri koering lang-
15 koeng-langkoeng nja ditarimakeun.'Toe-
lang koering hanteu kadingdingan ka
andjeun, eukeur koering didamĕl di noe
boeni, disongket di noe pangdjĕrona di
16 boemi. 'Sotja andjeun ningali ka koering
keur koering tatjan mangroepa; sarĕng
sadajana geus kaoengĕlkeun dina kitab
andjeun, noe diroepakeun dina saban-
saban poë, keur hidji ge tatjan aja.
17 'Mana rasa koering, [b] koe moelja ma-
manahan andjeun, noen Allah! Amboe,
aja sakitoe rarosa djoemlah-djoemlahna!
18 'Ana koe koering rek dibilang, geuning
loba ti batan keusik. Barang koering
lilir, koering teh masih aja di andjeun.
*a* Djab. 7 : 10. *b* Djab. 92 : 6.
19 Noen Allah! moegi-moegi djalma do-
raka koe andjeun ditigas. Ari maraneh,
[a] eh toekang ngoetjoerkeun gĕtih! geura
20 njalingkir ti kaoela. 'Karantĕn ngaro-
mongkeunana andjeun sĕdjana djoelig,
sarĕng satroe-satroe andjeun ngarakoe-
21 keunana tjidra. 'Koemaha koering [b] teu
rek mikageuleuh ka noe mikageuleuh
ka andjeun, Pangeran? sarĕng koemaha
koering teu rek mikangewa ka noe nga-
22 maroesoeh ka andjeun? 'Dipikageuleuhna
koe koering geuleuh bebejakan; pada
23 diangkĕn moesoeh koe koering. 'Moegi
ngawaspaoskeun ka koering, noen Allah!
sarĕng moegi ngoeningakeun ka hate
koering; [c] moegi ngararaoskeun ka koe-
ring, sarĕng moegi ngoeningakeun ka
24 pipikiran koering; 'kalajan moegi ni-
ngali, bok manawa di koering aja djalan
awon, sarĕng moegi koering ditoejoen
dina djalan noe langgĕng! *a* Djab. 5 : 7.
*b* Djab. 119 : 158. *c* Djab. 26 : 2.

## DJABOER 140.

Pikeun kokolot njanji. Ijeu djaboer
damĕlan Dawoed.
2 Noen Pangeran! [a] moegi ngaleupas-
keun koering ti manoesa noe goreng;

moegi koering loepoetkeun ti djalma
3 noe nganijaja, 'noe malikiran kagore-
ngan sadjĕro hate; saban-saban poë eta
4 teh sok gogonjokan pĕrang. 'Pada njeu-
keutan letahna sapĕrtos oraj; [b] sadjĕ-
roëun biwirna aja peurah oraj matih.
Selah. *a* Djab. 43 : 1. *b* Djab. 58 : 5; Roem 3 : 13.
5 Moegi koering diraksa, noen Pange-
ran! ti leungeun djalma doraka; moegi
koering loepoetkeun ti djalma noe nga-
nijaja, noe pada ngamaksoed njoen-
6 troengkeun soekoe koering. 'Noe ara-
digoeng njaroempoetkeun djirĕt naheu-
nan koering, kitoe deui djangĕt; [a] pada
masang rawe di sisi djalan; pada mĕ-
takeun ridjĕt naheunan koering. Selah.
*a* Djab. 142 : 4.
7 Koering [a] oendjoekan ka Pangeran:
Andjeun teh Allah koering; noen Pa-
ngeran! moegi ngadangoekeun sowara
8 panoenoehoen koering. 'Noen Pangeran!
noen Goesti, kabĕdasaning kasalamĕtan
koering! andjeun nijoengan sirah koe-
9 ring keur poëan djoerit. 'Noen Pange-
ran! kahajang djalma doraka moegi oelah
dipaparinkeun; pakarĕpanana moegi oe-
lah didolos; [b] tinangtos pada ngaloe-
hoerkeun maneh. Selah. *a* Djab. 31 : 15.
*b* 5 Moesa 32 : 27.
10 Hoeloe djalma noe ngoerilingan ka
koering moegi sina kalipoetan koe ka-
11 soesahan biwirna! 'Moegi [a] sina ditam-
plokan roehak roehaj; moegi sina digĕ-
broeskeun kana seuneu, kana leuwi-
12 leuwi, oelah sina marĕnjat deui. 'Toe-
kang ngoepat hamo tĕtĕp di boemi;
djalma noe nganijaja bakal dibĕbĕrik
koe katjilakaän, dongkap ka kaboeroena.
*a* Djab. 11 : 6.
13 Koering teh [a] geus tĕrang, jen Pa-
ngeran tinangtos ngoeroeskeun padoe
djalma balangsak, prakawis djalma wa-
14 loerat. 'Geus kantĕnan djalma noe ba-
lĕnĕr halatoer noehoen ka padjĕnĕngan
andjeun; djalma noe saestoe pimara-
toeheun di pajoeneun andjeun. *a* Djab. 9 : 19.

## DJABOER 141.

Ijeu djaboer damĕlan Dawoed.
Noen Pangeran! koering sasambat
ka andjeun; moegi sing enggal njoem-
pingan ka koering; moegi ngadangoe-
keun sowara koering, tijap-tijap koering
2 sasambat ka andjeun! 'Panĕda koering
moegi kahatoerkeun [a] sapĕrtos seuseu-
ngitan ka pajoeneun andjeun; kitoe deui
didjoengdjoengkeunana leungeun koe-
ring sapĕrtos koerban sore. *a* 2 Moesa
30 : 7, 8; Wahj. 5 : 8.
3 Noen Pangeran! moegi neundeun noe
kĕmit di hareupeun soengoet koering;
moegi ngadjaga panto biwir koering.
4 'Hate koering [a] moegi oelah dipĕroeh-
keun kana lampah awon, matak koe-
ring ngalakoekeun kalakoean naon-naon
sipat kadorakaän sinarĕngan djalma noe
njarijeun kagorengan; kalajan koering
moegi oelah dongkap ka nĕda kahaka-
nanana noe ngareunah! *a* Djab. 119 : 36.
5 [a] Moen aja djalma bĕnĕr ngagitik ka
koering, estoe kahemanan; sarĕng moen
ngawarah ka koering, sasat minjak dina
sirah; moal ditampik koe sirah koering;
karantĕn koering teu wĕleh nja nĕnĕda
6 ngalawan kagorengan itoe. 'Hakim-ha-
kim maranehanana pada diragragkeun
tina gawir goenoeng tjadas; sarĕng ma-
ranehanana pada ngagoegoe kana omo-
7 ngan koering; karantĕn ngareunah. 'Sa-
pĕrtos taneuh anoe beunang ngawala-
djar sarĕng beunang ngabĕdah, nja kitoe
toelang-toelang koering sadaja diawoer-
keunana pĕlĕbah lijang ĕnggon noe maot.
*a* Sil. 27 : 6.
8 Karantĕn [a] panon koering ngabandĕng
ka andjeun, noen Pangeran! noen Goesti!
koering njalindoeng ka andjeun; njawa
koering moegi oelah dika-loewarkeun!
9 'Moegi koering diraksa ti pangawasa
djirĕt, beunang itoe naheunkeun baris
koering, sarĕng ti ridjĕt sakoer noe nja-
10 rijeun kagorengan. 'Djalma daroraka
moegi sina tigoebrag kana tataheuna-
nana sorangan, bari koering mah sa-
kalian dongkap ka leupas. *a* Djab. 25 : 15.

## DJABOER 142.

Ijeu pangwoeroek Dawoed; panĕda, keur
mangsa Dawoed [a] aja di djĕro goeha
teja. *a* 1 Sam. 22 : 1.
2 Koering sasambat ka Pangeran tarik
pisan; koering noenoehoen ka Pangeran
3 tarik pisan. 'Koering [a] ngoetjoetkeun
gĕgĕroengan koering ka pajoeneun an-
djeunna; kasoekĕran koering koe koering
dioendjoekkeun ka pajoeneun andjeunna.
4 'Satijap-tijap soekma koering keur ka-
lĕlĕban di diri koering, andjeun lang-

koeng oeninga dina lalakon koering.
[b] Dina djalan sorangeun koering eta
teh njaroempoetkeun djirĕt, naheunan
5 koering. 'Mangga ngareret ka katoehoe,
geuning koering taja pisan kawawoehan;
koering teu gadoeh pamoeroean; euweuh
noe miroseja ka njawa koering.

*a* Djab. 102 : 1. *b* Djab. 119 : 110.

6 Koering sasambat ka andjeun, Pa-
ngeran! pioendjoek koering: Nja an-
djeun noe djadi panjalindoengan koering,
[a] doeoeman koering dina tanah djalma
7 hariroep. 'Moegi-moegi ngarĕgĕpkeun ka
panjĕloek koering; karantĕn koering
langkoeng-langkoeng nja laip. Moegi
leupaskeun koering ti noe ngaroedag-
ngoedag ka koering; karantĕn pada ka-
8 wasa batan koering. 'Moegi [b] ngaloewar-
keun njawa koering ti djĕro pandjara,
soepaja koering hatoer noehoen ka pa-
djĕnĕngan andjeun. Djalma balĕnĕr ti-
nangtos ngaroeboeng ka koering, dimana
andjeun geus midamĕl kasaean ka koe-
ring.

*a* Djab. 16 : 5; 116 : 9. *b* Djab. 143 : 11.

## DJABOER 143.

Ijeu djaboer damĕlan Dawoed.
Noen Pangeran! moegi ngadangoe-
keun panĕda koering; rĕgĕpkeun panoe-
hoen koering; moegi koering dikaboel,
noemoetkeun kajaktosan andjeun, noe-
2 moetkeun kaädilan andjeun! 'Sarĕng ab-
di gamparan [a] moegi oelah ditjandak
ka hoekoem; karantĕn sadajana noe
hiroep hidji ge taja noe bĕnĕr di pajoe-
3 neun andjeun. 'Karantĕn moesoeh ngoe-
dag njawa koering; pati koering koe
eta diidĕk-idĕk kana taneuh; [b] koering
koe eta geus diĕnggonkeun di noe pa-
roëk, sapĕrtos noe paraeh baheula.

*a* Aj. 9 : 2; 14 : 3, 4. *b* Djab. 88 : 6.

4 Mana [a] soekma koering kalĕlĕban di
diri koering; hate koering mĕlĕngĕk di
5 djĕro koering. 'Ras [b] koering ingĕt ka
djaman koena-koena; koering mikiran
saniskantĕn tanda kawasa andjeun; nja
napakoeran dadamĕlan panangan an-
6 djeun. 'Koering [c] nadahkeun leungeun
ka andjeun; njawa koering di pajoeneun
andjeun [d] sapĕrtos tanah hanaäng. Selah.

*a* Djab. 142 : 4. *b* Djab. 77 : 6. *c* 1 Radj. 8 : 22. *d* Djab. 63 : 2.

7 Moegi koering enggal dikaboel, noen
Pangeran! soekma koering kangĕn pi-
san; moegi oelah meungpeunan pameun-
teu andjeun ka koering, [a] tinangtos
koering teh sami sarĕng noe taroeroen
8 kana gorowong. 'Moegi koering dikĕrsa-
keun [b] wantji isoek ngoeping kaäsihan
andjeun; karantĕn ka andjeun koering
teh ngandĕl. [c] Moegi koering dipaparin
njaho kana djalan, noe koe koering kĕ-
dah dilakonan; karantĕn koering nga-
djoengdjoengkeun pikir ka andjeun.

*a* Djab. 28 : 1. *b* Djab. 90 : 14. *c* Djab. 86 : 11.

9 Noen Pangeran! moegi ngaloepoet-
keun koering ti moesoeh-moesoeh koe-
ring; ka andjeun koering ngijoehan.
10 'Moegi koering diwoeroek ngalampah-
keun noe pikamanaheun koe andjeun,
karantĕn nja andjeun Allah koering;
moegi koering koe Roh andjeun [a] noe
langkoeng sae ditoejoen dina tanah rata!
11 'Koe karna padjĕnĕngan andjeun, Pa-
ngeran! moegi koering hiroepkeun; nja-
wa koering ka-loewarkeun tina kasoe-
kĕran, noemoetkeun kaädilan andjeun!
12 'Sarĕng moegi ngabasmi moesoeh-moe-
soeh koering, noemoetkeun kaäsihan
andjeun; sadajana noe sok njoesoekĕr
ka njawa koering moegi pada digĕm-
poer; [b] karantĕn koering teh abdi an-
djeun.

*a* Nĕh. 9 : 20. *b* Djab. 116 : 16.

## DJABOER 144.

Damĕlan Dawoed.
Sagala poedji ka Pangeran, batoe
karang koering, [a] noe ngawoeroek leu-
ngeun koering kana djoerit, ramo koe-
2 ring kana pĕrang; 'noe [b] langkoeng asih
ka koering, djeung benteng koering;
koeta koering noe loehoer, sarta noe
ngarahajoekeun ka koering; kĕpĕng koe-
ring, sarta noe disalindoengan koe koe-
ring; noe naloekkeun rahajat koering
ka handapeun koering.

*a* Djab. 18 : 35. *b* Djab. 18 : 3, 48.

3 Noen Pangeran! [a] nahaon manoesa,
mana koe andjeun dipioeninga? nahaon
anak Adam, mana koe andjeun diĕtang?
4 'Manoesa teh [b] sapĕrtos noe sija-sija;
[c] oemoerna lir kalangkang noe lĕs eu-
weuh.

*a* Djab. 8 : 5; 31 : 8. *b* Jak. 4 : 14. *c* Aj. 14 : 2.

5 Noen Pangeran! [a] moegi ngadengdek-
keun langit andjeun, sarĕng loengsoer;
moegi ngaragap ka goenoeng-goenoeng,
6 sina pada ngĕboel haseup.'Moegi [b] aja ki-
lat tingboerinjaj, sangkan maranehanana
dipabalĕntjarkeun; pĕsatkeun djampa-

ring andjeun, sangkan pada digoedjroed-
7 keun. 'Moegi njodorkeun panangan an-
djeun [c] ti manggoeng, koering leupas-
keun; nja moegi koering dika-loewar-
keun ti tjai gĕde, ti leungeun djalma
8 nagara lijan, 'noe soengoetna ngomong
gapong, sarĕng leungeunna katoehoe
leungeun palsoe. *a* Djab. 18 : 10; 104 : 32.
*b* Djab. 18 : 15. *c* Djab. 18 : 17.
9 Noen Allah! [a] koering sĕdja nganja-
njikeun ka andjeun hidji poepoedjian
anjar; sĕdja moedji ka andjeun [b] make
10 tjĕlĕmpoeng kawat sapoeloeh. 'Noen an-
djeun, noe maparin oenggoel ka radja-
radja, noe ngaleupaskeun Dawoed ab-
11 dina ti pĕdanging katjilakaän! 'moegi-
moegi ngaleupaskeun ka koering; nja
koering teh ka-loewarkeun ti leungeun
djalma nagara lijan, noe soengoetna
ngomong gapong, sarĕng leungeunna
katoehoe leungeun palsoe teja.
*a* Djab. 33 : 3. *b* Djab. 92 : 4.
12 Anak koering lalaki moegi pada nga-
gĕdean keur mangsana ngora, [a] sapĕr-
tos pĕtetan; anak koering awewe moegi
sapĕrtos tihang djoeroe beunang nga-
13 loes-ngaloes, saädat padalĕman. 'Goe-
dang koering moegi parinoeh, ngaloe-
warkeun barang warna-warna; ĕmbe-
domba koering moegi ngarĕkahan ba-
reboe-reboe balaksa-laksa di pasisian
14 koering; 'sapi-moending koering [b] moe-
gi darĕrĕs ngandoeng; oelah aja noe
ngadedel, oelah aja noe ngabĕdah, sa-
rĕng oelah aja noe dĕdĕngekan di loe-
15 loeroeng koering. 'Bagdja tĕmĕn bangsa,
noe kitoe pĕtana; [c] bagdja tĕmĕn bang-
sa, noe Allahna Pangeran. *a* Djab. 128 : 3.
*b* 5 Moesa 28 : 4. *c* Djab. 33 : 12; 146 : 5.

## DJABOER 145.

Tjeu pamoedji Dawoed.
Noen Allah koering! [a] noen Radja!
koering sĕdja ngaloehoerkeun ka an-
djeun, sarĕng sĕdja njoekoerkeun ka
padjĕnĕngan andjeun langgĕng salala-
mina. *a* Djab. 146 : 10.
2 Saban-saban dintĕn koering sĕdja njoe-
koerkeun ka andjeun, sarĕng sĕdja moe-
dji ka padjĕnĕngan andjeun langgĕng
salalamina.
3 [a] Pangeran teh agoeng sarĕng poe-
djieun langkoeng-langkoeng; ari kaägoe-
nganana teu beunang dikira-kira.
*a* Djab. 147 : 5.
4 Toeroenan ganti toeroenan bade nga-
goeng-ngagoeng ka dadamĕlan andjeun,
bari pada ngoewarkeun tandaning ka-
wasa andjeun.
5 Kaähengan kamoeljaäning kaägoe-
ngan andjeun sarĕng dadamĕlan andjeun
noe adjaib-adjaib koering sĕdja napa-
koeran.
6 Ari karosaäning dadamĕlan andjeun
noe pada matak sijeun bade koe djalma-
djalma diaromongkeun, sarĕng kaägoe-
ngan andjeun koering sĕdja njarijoskeun.
7 Pangingĕt-ngingĕt kana kagĕdean ka-
saean andjeun bade koe djalma-djalma
[a] diboelakkeun, sarĕng kabĕnĕran an-
djeun koe sadaja bade dipake sĕsĕng-
gakan. *a* Djab. 119 : 171.
8 [a] Pangeran nja sipat koernija nja sipat
wĕlas; sipat sabar, toer gĕde kaäsihan.
*a* 2 Moesa 34 : 6.
9 Pangeran teh moerah ka sadajana;
sarĕng kawĕlasanana toemĕrap ka sa-
niskantĕn dadamĕlanana.
10 Sadaja dadamĕlan andjeun bade pada
nganoehoenkeun ka andjeun, Pangeran!
sarĕng kaäsih-kaäsih andjeun bade pada
njoekoerkeun ka andjeun.
11 Bade pada ngomongkeun kamoelja-
aning karadjaän andjeun, bari njalatoer-
keun tandaning kawasa andjeun;
12 Mambrih nganjahokeun ka anak
Adam tandaning kawasa andjeunna, sa-
rĕng kamoeljaän kaähenganing kara-
djaän andjeunna.
13 Karadjaän andjeun nja karadjaän noe
salalanggĕngna, sarĕng kawasa andjeun
tĕtĕp di sadaja toeroenan-toeroenan.
14 Pangeran ngadeudeul ka sadaja noe
laboeh, [a] sarĕng njĕngkatkeun ka sadaja
noe toengkoel. *a* Djab. 146 : 8.
15 [a] Panon sadajana ngantosan ka an-
djeun; sarĕng koe andjeun pada dipa-
parin hakaneunana dina waktoena.
*a* Djab. 104 : 27.
16 Andjeun moekakeun panangan, sa-
rĕng miseubeuhan ka sakoer noe hiroep,
[a] ti kasoekaän. *a* 5 Moesa 33 : 23.
17 Pangeran teh adil dina saniskantĕn
djalanna, sarĕng asih dina sadajana da-
damĕlanana.
18 [a] Pangeran teh deukeut ka sakabeh
noe sasambat ka andjeunna, tĕgĕs ka
sakabeh noe sasambat ka andjeunna
djeung saĕnja-ĕnjana. *a* Djab. 34 : 19.

19 [a] Kasoekaän noe aribadah ka andjeun-
na koe andjeunna didamĕl; ari ngadjĕ-
ritna koe andjeunna dimakboel sarta
pada disalamĕtkeun. *a* Sil. 10 : 24.
20 Pangeran ngaraksa ka sadaja noe
njaäh ka andjeunna; dĕmi sakabeh noe
daroraka mah koe andjeunna ditoempoer.
21 Biwir koering bakal njatoerkeun poe-
djian Pangeran, sarĕng saniskara daging
bakal njoekoerkeun ka padjĕnĕngan an-
djeunna noe langkoeng soetji, langgĕng
salalawasna.

## DJABOER 146.

Haleloeja! Eh njawa! geura moedji ka
2 Pangeran. 'Kaoela [a] sĕdja moedji ka
Pangeran satoetoep hiroep kaoela; sĕ-
dja njanji ka Allah kaoela sapandjang
kaoela aja. *a* Djab. 104 : 33.
3 [a] Poma oelah ngarandĕl ka menak-
menak, ka anak Adam, noe teu bisaeun
4 noeloeng. 'Ana ka loewar soekmana, [b]
dirina moelang deui ka taneuh asalna;
poë harita keneh laleungit sagala pika-
rĕpeunana. *a* Djab. 118 : 8, 9. *b* Djab. 104 : 29.
5 Bagdja tĕmĕn djalma noe panoeloeng-
na [a] Allah Jakoeb, noe pangharĕpana-
6 na ka Pangeran Allahna; 'anoe [b] nga-
damĕl langit djeung boemi, laoet djeung
saeusi-eusina; anoe tĕtĕp satoehoe sa-
7 lalanggĕngna; 'anoe [c] midamĕl kaädilan
ka noe dikanijaja; anoe maparin kaha-
kanan ka noe langlajeuseun. Pangeran
8 ngalesotkeun sakitan; 'Pangeran nga-
beuntakeun panon noe lolong; [d] Pange-
ran njĕngkatkeun noe toengkoel; Pa-
9 ngeran miasih ka noe bĕnĕr; 'Pange-
ran [e] ngaraksa ka semah; pahatoe djeung
randa koe andjeunna dipageuhan; dĕmi
djalan djalma daroraka mah koe an-
djeunna dipengkolkeun. *a* Djab. 46 : 8.
*b* Nĕh. 9 : 6. *c* Djab. 103 : 6. *d* Djab. 145 : 14.
*e* 2 Moesa 22 : 21.
10 [a] Pangeran noe djoemĕnĕng Radja
salalanggĕngna; Allah maneh, eh Sion!
toeroen-toemoeroen. Haleloeja!
*a* 2 Moesa 15 : 18.

## DJABOER 147.

Geura maroedji ka Pangeran; [a] karana
hade pisan njanji ka Allah oerang,
sabab matak rĕsĕp; [b] lampah moedji
2 nja oetama. 'Jĕroesalem koe Pangeran
didjĕlĕgkeun deui; oerang Israil noe di-
boewang koe andjeunna dikoempoelkeun
3 deui. 'Andjeunna njageurkeun [c] anoe
peupeus hatena, sarta raheutna diboe-
4 lĕnan. 'Andjeunna [d] noe ngetang rejana
bentang-bentang; sakabehna koe an-
5 djeunna pada disaoer ngaranna. 'Lang-
koeng agoeng Goesti oerang, sarta gĕde
kawasana; pangartosanana taja wiwi-
6 langanana. 'Noe balangsak [e] koe Pa-
ngeran dipageuhan; ari djalma daroraka
mah koe andjeunna dika-handapkeun
tĕpi kana taneuh pisan. *a* Djab. 92 : 2.
*b* Djab. 33 : 1. *c* Jĕs. 61 : 1. *d* Jĕs. 40 : 26. *e* Djab. 146 : 8, 9.
7 Geura ngarawih ka Pangeran make
pamoedji soekoer; geura njaranji ka Al-
8 lah oerang make katjapi! 'Nja andjeunna
noe noetoepan langit koe mega; [a] noe
njawiskeun pihoedjaneun pikeun boemi;
noe ngabidjilkeun djoekoet di goenoeng-
9 goenoeng; 'noe ka sasatoan maparin
hakaneunana; kitoe keneh ka [b] anak
10 gagak, noe sasambat. 'Andjeunna teu
mikarĕsĕp ka pangawasa koeda, teu mi-
11 kasoeka ka bitis djalma; 'noe dipika-
soeka teh koe Pangeran, nja sakoer noe
sijeun koe andjeunna, noe ngalarĕp-nga-
rĕp kana kaäsihanana. *a* Djab. 104 : 13, 14.
*b* Aj. 39 : 3.
12 Eh Jĕroesalem! sing ngagoeng-nga-
goeng ka Pangeran; eh Sion! sing moe-
13 dji [a] ka Allah maneh. 'Karana toelak
lawang maneh koe andjeunna geus di-
pageuhkeun; anak maneh koe andjeunna
14 dibĕrkahan di djĕro maneh. 'Sawĕwĕng-
kĕran maneh koe andjeunna diajaän
kĕrta; [b] sarta maneh koe andjeunna
15 diseubeuhan koe atjining tarigoe. 'An-
djeunna miwarangan timbalanana ka
boemi; [c] pangandikana moeroe kĕntjĕng
16 pisan. 'Andjeunna maparin saldjoe sa-
roepa boeloe domba; andjeunna nga-
woerkeun halimoen kimpĕl sapĕrti lĕboe.
17 'Andjeunna ngaragragkeun tjai batoe
andjeunna kawas sĕsĕmplekan; saha noe
bisa tagĕn di hareupeun tiris ti andjeun-
18 na? 'Andjeunna miwarang pangandikana,
seug eta teh disina lalĕboer; anginna
disina ngahijoes, heg tjai ngalotjor deui.
19 'Andjeunna ka Jakoeb maparin njaho
pangandikana; Israil dipaparin njaho
20 pikoekoehna djeung hoekoemna. 'Ka
bangsa kapir hidji ge [d] andjeunna teu
midamĕl kitoe, sarta hoekoem andjeunna
koe eta teu kanjarahoan. Haleloeja!
*a* Djab. 146 : 10. *b* Djab. 81 : 17. *c* Djab. 33 : 9.
*d* 5 Moesa 4 : 7; Lal. 14 : 16.

## DJABOER 148.

Haleloeja! [a] Geura maroedji ka Pangeran, eh ahli sawarga! geura maroedji ka andjeunna di ĕnggon laloehoer!
2 'Geura maroedji ka andjeunna, [b] eh sadaja malaikatna! Geura maroedji ka andjeunna, eh sadaja balad-baladna!
3 'Geura maroedji ka andjeunna, eh panonpoë djeung boelan! Geura maroedji ka andjeunna, eh sadaja bentang-bentang
4 tingkarĕtip! 'Geura maroedji ka andjeunna, [c] eh langiting sakabeh langit, kitoe deui maneh, eh tjai noe di loehoereun
5 langit! 'Sadajana [d] koedoe moedji ka padjĕnĕngan Pangeran; karana andjeunna nimbalan, seug eta didjaradikeun.
6 'Sarta koe andjeunna pada ditĕtĕpkeun sina langgĕng salalawasna; [e] andjeunna maparin pikoekoeh, noe moal koe eta dirĕmpak. *a* Djab. 69 : 35; Loek 2 : 14. *b* Djab. 103 : 21. *c* 1 Radj. 8 : 27. *d* Djab. 33 : 9. *e* Aj. 38 : 33; Djab. 119 : 91.

7 Geura maroedji ka Pangeran, eh ahli boemi! eh barahala laoet djeung saka-
8 beh sagara! 'Eh seuneu djeung hoedjan boewah, saldjoe djeung haseup! eh angin riboet, noe ngalampahkeun pangandi-
9 kana! 'Eh goenoeng-goenoeng djeung sakabeh pasir, tangkal boeboewahan
10 djeung sakabeh ki poetri! 'Eh sato galak djeung sakabeh sato tjotjooan, bangsa noe tingkarajap sarta manoek djang-
11 djangan! 'Eh para radja di boemi djeung sakabeh bangsa-bangsa! eh para kapala
12 djeung sakabeh hakim di boemi! 'Eh boedjang-boedjang, kitoe deui landjang-landjang, kolot-kolot reudjeung boedak-
13 boedak! 'Sadajana koedoe moedji ka padjĕnĕngan Pangeran; [a] karana padjĕnĕngan andjeunna woengkoel noe loehoer; kaägoengan andjeunna njata
14 di boemi sarta di langit. 'Djeung andjeunna [b] geus ngaloehoerkeun tandoek oematna, pikeun poedjieun sadajana kaasih andjeunna, nja eta pikeun anakpoetoe Israil, bangsa kaparĕk andjeunna. Haleloeja! *a* Jĕs. 12 : 4. *b* Djab. 89 : 18.

## DJABOER 149.

Haleloeja! [a] Geura njaranjikeun ka Pangeran hidji njanjian anjar; nja nganjanjikeun poedjian andjeunna dina
2 pakoempoelan para kaäsih. 'Israil masing boengah tina hal [b] noe ngadamĕl inja; anak Sion masing garĕrah tina
3 hal Radjana. 'Koedoe maroedji ka padjĕnĕnganana make engklak-engklakan; koedoe njaranji ka andjeunna make tĕ-
4 rĕbang djeung katjapi. 'Karana Pangeran ngamanah ka oematna; noe balangsak koe andjeunna dialoes-aloes koe
5 kasalamĕtan. 'Para kaäsih masing saroeka-soeka tina hal kamoeljaän; masing pada sĕsĕnggakan di saĕnggon-ĕnggonna. *a* Djab. 96 : 1. *b* Djab. 100 : 3.

6 Soengoetna pipinoeheun koe [a] pangagoeng-ngagoeng ka Allah, sarta [b] leungeunna pinjĕkĕleun pĕdang seukeut
7 kentja-katoehoe; 'baris [c] ngeunakeun balĕsan ka oerang kapir, ngeunakeun
8 siksaän ka bangsa-bangsa; 'baris ngabanda ka radja-radjana make rante, kitoe deui ka menak-menakna make
9 bĕlĕnggoe beusi; 'baris ngeunakeun ka darinja hoekoeman [d] noe geus ditoeliskeun. Nja kitoe pikamoeljaäneun sadaja kaäsih andjeunna. Haleloeja! *a* Djab. 66 : 17. *b* 2 Kor. 10 : 4; Ep. 6 : 17. *c* 2 Tes. 1 : 8. *d* 5 Moesa 32 : 41.

## DJABOER 150.

Haleloeja! Geura maroedji ka Allah [a] di djĕro kasoetjianana; geura maroedji ka andjeunna [b] dina pipindingna noe reugreug! *a* Djab. 148 : 1. *b* 1 Moesa 1 : 6.
2 [a] Geura maroedji ka andjeunna tina hal tandaning kawasana; geura maroedji ka andjeunna noeroetkeun karosaän kaagoenganana! *a* Djab. 145 : 11.
3 [a] Geura maroedji ka andjeunna make sĕngek sangkakala; geura maroedji ka andjeunna make tjĕlĕmpoeng djeung katjapi! *a* Djab. 98 : 5.
4 [a] Geura maroedji ka andjeunna make tĕrĕbang djeung engklak-engklakan; geura maroedji ka andjeunna make tatabeuhan kawat djeung soeling! *a* Djab. 149 : 3.
5 [a] Geura maroedji ka andjeunna make tjetjempres haroes; geura maroedji ka andjeunna make tjetjempres ngĕntjreng! *a* 1 Bab. 15 : 16.
6 [a] Sagala noe boga ambĕkan koedoe moedji ka Pangeran. Haleloeja! *a* Wahj. 5 : 13.

# KITAB SILOKA SOELEMAN.

## PASAL 1.

Ijeu [a] siloka Soeleman poetra Dawoed,
2 radja Israil; 'baris nganjahokeun ka-
pintĕran djeung pamĕpĕrih; baris nga-
3 hartikeun pamagahan binangkit; 'baris
nampa pamĕpĕrih matak soerti, kitoe
deui kabĕnĕran, kaädilan djeung kaes-
4 toean; 'baris [b] mere akal ka noe ba-
rodo, mere kanjaho djeung ingĕtan ka
5 baroedak.'Saha-saha noe pintĕr, tangtoe
ngadenge, matak tambah nja elmoe;
sarta noe harti pimeunangeun pitoetoer,
6 'baris ngahartikeun siloka djeung sindir,
piwoeroek djalma palintĕr sarta djeung
soewal-soewalna. *a* 1 Radj. 4 : 32. *b* Djab. 19 : 8.
7 [a] Sijeun koe Pangeran, nja eta mi-
mitina kanjaho; djalma paloeng pada
njoemahkeun kana kapintĕran djeung
kana pamĕpĕrih. *a* p. 9 : 10.
8 [a] Eh anaking! dengekeun pamĕpĕrih
bapa, djeung oelah ninggalkeun papakon
9 indoeng maneh; 'karana [b] minangka si-
gĕr matak loetjoe eta teh ka sirah ma-
neh, sarta minangka kongkorong ka
10 beuheung maneh. 'Eh anaking! oepama
djalma dosa ngawoedjoek ka maneh,
11 poma oelah diroedjoekan. 'Oepama nga-
romong: Hajoe, miloe djeung koela;
oerang ngabongohan gĕtih, oerang nga-
dodoho noe teu salah, teu karana sabab;
12 'oerang ngalĕglĕg eta hiroep-hiroep, tjara
koe ĕnggon noe maot; nja diteureuj boe-
leud, [c] sapĕrti noe taroeroen kana go-
13 rowong; 'oerang pimanggiheun saroe-
paning barang moelja; oerang ngeusian
14 imah oerang koe djarahan; 'maneh
meureun ngaloengkeun dadoe tjampoer
djeung koela sakabeh; oerang sarereja
15 bakal sakantong reudjeung: 'eh anaking!
[d] oelah bral leumpang di djalan djeung
noe kitoe; koedoe tjandĕt soekoe maneh
16 ti noe disorang koe eta. 'Karana [e] soe-
koena moeroe-moeroe kana kagorengan,
sarta kĕntjĕng kana ngoetjoerkeun gĕtih.
17 'Karana tjoemah ratjik diamparkeun di
hareupeun panon sakoer noe boga djang-
18 djang. 'Saĕnjana, eta teh ngabongoha-
nana ka gĕtih dirina, ngadodohona ka
19 njawa sorangan. 'Tah, [f] kitoe djalan
sakoer noe ngarah kaoentoengan nista;
tangtoe mawa njawa noe boga. *a* p. 4 : 1;
6 : 20. *b* p. 4 : 9. *c* Djab. 28 : 1. *d* p. 4 : 27.
*e* Jĕs. 59 : 7; Roem 3 : 15. *f* p. 15 : 27.
20 Kapintĕran sok njĕloek di loeloeroeng,
21 njowara di pasar-pasar; 'ngagĕro [a] di
pepengkolan ĕnggon raroesoeh; di lĕbah
lawang panto-panto, di djĕro nagara,
eta teh sok njaoerkeun pamagahanana,
22 nja kijeu: 'Eh noe barodo! sabaraha pi-
lilaeunana deui maraneh nja rek njaraäh
kana kabodoan? djeung maraneh, ta-
roekang mojok! nja rek rarĕsĕp kana
kapojokan? sarta maraneh, djalma gĕ-
djoel! nja rek gareuleuh kana kanjaho?
23 'Geura pada malik ka pangwarah kami!
satĕmĕnna, kami dek ngaboelakkeun
pangadjaran kami ka maraneh; dek nga-
njahokeun piwoeroek kami ka maraneh.
24 'Sapedah [b] kami ngagĕroan, tapi ma-
raneh ĕmboeng; kami ngagoepajan, tapi
25 taja noe ngarĕgĕpkeun; 'djeung maraneh
nampik ka sakabeh papatah kami, sarta
26 teu soedi ka pangwarah kami: 'noe ma-
tak kami sabalikna [c] bakal seuri, sa-
mangsa maraneh balahi; nja kami teh
bakal mojok, samangsa datang kareu-
27 wasan maraneh; 'samangsa datang ka-
reuwasan maraneh sapĕrti angin riboet,
djeung balahi maraneh djĕboel tjara
angin topan; samangsa maraneh kata-
radjang kasoekĕran djeung karoepĕkan.
28 'Didinja eta teh [d] bakal sasambat ka
kami, tapi koe kami moal dikaboel;
bakal gĕmĕt narejangan kami, tapi kami
29 moal kapanggih. 'Tina sabab eta teh
gareuleuheun kana kanjaho, djeung teu
30 marilih sijeun koe Pangeran; 'teu sa-
roedieun ka papatah kami, bari mari-
31 tjeun sakabeh pangwarah kami: 'noe
matak [e] koe eta pikapoeloekeun hasil
djalanna, sarta pisareubeuheun koe pa-
32 molahna sorangan. 'Karana pamoengkir
noe barodo matak maehkeun ka darinja,
sarta kagĕnahan noe garĕdjoel matak
33 ngagĕmpoer ka darinja; 'dĕmi noe

ngadenge ka kami mah pimatoeheun sarta
santosa, djeung bakal sěnang ati, teu
sijeun tjilaka. *a* p. 8:1. *b* Jěs. 65:2, 12; Jěr. 7:13.
*c* 5 Moesa 28:63; p. 3:34. *d* Aj. 27:9; 35:12;
Jěr. 11:11. *e* Jěs. 3:10, 11.

## PASAL 2.

Eh anaking! oepama maneh narima
pamagahan kami, sarta parentah kami
koe maneh diampihan di diri maneh,
2 'datang ka tjeuli koe maneh disina nga-
rěgěpkeun kana kapintěran, hate koe
maneh dipěroehkeun kana pangartian;
3 'geus poegoeh, oepama maneh sasambat
kana kabinangkitan, djeung noenoehoen
4 kana pangartian; 'oepama maneh [a] ne-
jangan eta sapěrti nejangan perak, sarta
dioelik-oelik tjara ngoelik pěpěnděman:
5 'didinja maneh teh pingahartieun kana
sijeun koe Pangeran, sarta pimanggiheun
6 kanjaho ka Allah. 'Karana Pangeran [b]
noe maparin kapintěran; nja ti baham
andjeunna datangna kanjaho djeung pa-
7 ngartian. 'Andjeunna njadangkeun ka-
pintěran noe sadjatina pikeun sakoer
noe saestoe; andjeunna minangka kě-
pěng ka sakoer noe loemakoe satěměnna;
8 'kěrsa ngadjaga djalan noe těroes djeung
hoekoem, nja ngaraksa djalan kaäsihna.
9 'Didinja maneh teh pingahartieun [c] kana
kaběněran, kana kaädilan djeung kana
kaestoean, saliring lakoe-lampah noe
hade. *a* p. 8:10. *b* Jak. 1:5. *c* p. 1:3.
10 Lamoen kapintěran asoep ka hate
maneh, djeung kanjaho koe njawa maneh
11 dipake karěsěp, 'geus tangtoe maneh
diraksa koe ingětan, didjaga koe pa-
12 ngartian; 'soepaja maneh diloepoetkeun
ti djalan goreng, ti djalma noe miomong
13 teu moepakat; 'ti noe naringgalkeun
djalan saestoe, mambrih leumpang dina
14 djalan poěk; 'noe migawe kagorengan
[a] djeung baroengahna, sarta garěrah koe
15 lampah teu moepakat nja goreng; 'noe
djalanna barengkok, sarta sarerong dina
16 lakoe-lampahna. 'Soepaja maneh diloe-
poetkenn ti [b] awewe sedjen, bangsa lijan,
17 noe omonganana loemas-lamis; 'noe geus
ninggalkeun panoetanana ti ngongora,
sarta mopohokeun pěrdjangdjian Al-
18 lahna: 'karana [c] imahna tjondong ka
maot, djeung lakoe-lampahna noeng-
19 toen ka noe paraeh. 'Saha-saha djal-
ma asoep ka dinja hamo balik deui,
sarta moal něpi kana djalan kahiroe-
pan. *a* p. 10:23. *b* p. 5:3; 6:24. *c* p. 7:27.
20 Noe matak maneh koedoe loemakoe
dina djalan djalma hárade, djeung nges-
21 toekeun djalan djalma balěněr. 'Karana
[a] noe saestoe pimaratoeheun dina tanah,
sarta noe satěměnna pikararieun dina
22 eta; 'děmi [b] noe daroraka mah tangtoe
pada dibasmi tina tanah, sarta noe mi-
lampah tjidra tangtoe pada ditjaboetan
tina eta. *a* Djab. 37:29. *b* Aj. 18:17; p. 10:30.

## PASAL 3.

Eh anaking! papakon kami oelah di-
popohokeun; nja hate maneh koedoe
2 nětěpkeun parentah kami. 'Karana [a]
eta teh ka maneh tangtoe nambahan
pandjang oemoer, taoen hiroep, kitoe
3 deui kasěnangan. 'Kahemanan djeung
kajaktian poma oelah ninggalkeun ka
maneh; [b] kongkorongkeun dina beuheung
maneh, toeliskeun dina papan hate ma-
4 neh: 'tangtoe maneh pimanggiheun koer-
nija djeung pangartian noe hade, di pa-
joeneun Allah sarta di hareupeun ma-
5 noesa. 'Koedoe nganděl ka Pangeran
těroes reudjeung hate, [c] sarta oelah na-
6 leukeum ka pangarti sorangan. 'Maneh
di sakabeh djalan maneh [d] sing nga-
njahokeun ka andjeunna; tangtoe an-
djeunna ngalěmpěngkeun djalan maneh.
7 'Poma [e] oelah boga angkeuh pintěr; koe-
doe sijeun koe Pangeran sarta njingkir
8 tina kagorengan. 'Matak boedjal maneh
pitjageureun, djeung matak toelang ma-
9 neh pisalěgěreun. 'Koedoe ngahormatan
ka Pangeran [f] koe babandaän maneh,
sarta koe loeloegoe sakabeh beubeuna-
10 ngan maneh: 'tangtoe [g] leuit maneh
parinoeh boentjir, djeung paměrěsan
maneh laleber tji-anggoer. *a* 5 Moesa 8:1;
30:20. *b* p. 6:21; 7:3. *c* p. 28:36; Jěr. 9:23.
*d* 1 Bab. 28:9. *e* Roem 12:16. *f* 2 Moesa 23:19;
Mal. 3:10. *g* Joël 2:24.

11 [a] Eh anaking! paměpěrih Pangeran
oelah ditampik, djeung oelah soengkan
12 koe andjeunna dipilara; 'karana [b] tijap-
tijap noe dipikaäsih koe Pangeran, sok
dipilara; nja koemaha bapa ka anak
13 noe dipikasoeka. 'Bagdja těměn manoesa
noe manggih kapintěran; nja manoesa
14 noe ngabogaän pangartian! 'Karana da-
gang eta hade alah batan dagang pe-
rak; [c] estoe batina ngoengkoelan ěmas

15 panghadena. 'Leuwih moelja eta teh ti
batan intĕn mirah; djeung sakabeh noe
dipake kasoeka koe maneh taja pisan
16 noe nandingan eta. 'Pandjang oemoer
[d] ditjangking koe leungeunna ti katoe-
hoe; leungeunna ti kentja njangking ka-
17 soegihan djeung kahormatan. 'Djalanna
djalan kangeunahan; estoe sakabeh dja-
18 lanna djalan kasĕnangan. 'Tangkal [e] ka-
hiroepan eta teh ka sakoer noe moen-
tang ka eta; djeung saha-saha noe njĕkĕl
19 ka eta bagdja tĕmĕn. 'Pangeran nga-
dĕgkeun boemi [f] koe lantaran kapintĕ-
ran, djeung ngadjadikeun langit koe
20 lantaran pangartosan. 'Koe lantaran ka-
oeningaän andjeunna sagara ngaboerijal,
sarta mega-mega njoeroeloek tji-iboen.

*a* Aj. 5:17; Ibr. 12:5. *b* Wahj. 3:19. *c* Aj. 28:15. *d* p. 8:18, 35. *e* 1 Moesa 2:9. *f* Djab. 33:6.

21 Eh anaking! eta teh oelah sina aring-
kah ti hareupeun panon maneh; koedoe
ngaraksa kapintĕran noe sadjatina, kitoe
22 deui ingĕtan; 'tangtoe matak hiroep
njawa maneh, sarta [a] matak loetjoe
23 beuheung maneh. 'Didinja maneh nga-
lakonan djalan maneh kalawan sĕnang
ati, [b] djeung soekoe maneh moal tita-
24 djong. 'Tijap-tijap [c] maneh keur ngĕdĕng,
moal kadatangan reuwas; satĕgĕsna ma-
neh ngĕdĕng tangtoe ngeunah sasarean.
25 'Montong sijeun koe kareuwasan nga-
dak-ngadak, atawa koe karoeksakan noe
26 daroraka, lamoenna datang. 'Karana
Pangeran noe djadi pangharĕpan maneh,
sarta andjeunna tangtoe ngaraksa soe-
koe maneh, oelah keuna ringkoes.

*a* p. 1:9. *b* Djab. 91:11, 12. *c* 3 Moesa 26:6; Djab. 3:6.

27 [a] Oelah mogogkeun kahadean ka noe
wadjib; kitoe soteh lamoen leungeun
28 maneh kawasa ngalampahkeun. 'Oelah
maneh ngomong ka batoer: Geura balik,
mĕngke ka dijeu deui; atawa: Isoekan
koela rek mere; padahal maneh boga.
29 'Oelah maneh ngarang pitjilakaeun ba-
toer; karana eta teh tjitjingna di maneh
30 sĕnang ati. 'Oelah maneh paseja djeung
pada manoesa teu karana sabab, ari
eta teu migawe goreng ka maneh mah.
31 'Oelah maneh [b] sirik ka djalma nga-
nijaja, sarta sakabeh djalanna oelah
32 aja noe koe maneh dipilih. 'Karana noe
serong kagiroek Pangeran; dĕmi ka noe
33 saestoe mah andjeunna teh [c] dalit. 'Pa-
njapa Pangeran [d] aja di imah djalma
doraka; dĕmi pangtjitjingan djalma bĕ-
nĕr mah koe andjeunna dibĕrkahan.
34 'Geus poegoeh [e] toekang mojok koe an-
djeunna bakal dipojok deui; dĕmi ka
noe sareh mah andjeunna maparin sih-
35 koernija. 'Noe palintĕr pingamilikeun
kahormatan; dĕmi noe garĕdjoel mah
ngagembol kahinaän.

*a* 1 Petr. 4:10. *b* Djab. 37:1; p. 24:19. *c* Djab. 25:14. *d* p. 11:24; 12:7; 21:12. *e* p. 1:26; Jak. 4:6.

## PASAL 4.

Eh anaking! [a] darengekeun pamĕpĕrih
bapa; sarta rarĕgĕpkeun, soepaja nga-
2 njahokeun pangartian. 'Karana kami ka
maraneh mere elmoe hade; papakon
kami koe maraneh poma oelah diting-
3 galkeun. 'Karana kami anak kameumeut
rama kami, [b] tatjan aja tanaga, sarta
djadi anak noenggal di pajoeneun iboe
4 kami. 'Harita [c] kami teh koe rama di-
woeroek, kijeu lahirna ka kami: Hate
maneh sing njĕkĕl piwoeroek kami;
parentah kami estoekeun, tangtoe ma-
5 neh hiroep. 'Koedoe [d] meuli kapintĕran,
koedoe meuli pangartian; poma oelah
poho, djeung oelah njimpang ti pama-
6 gahan biwir kami. 'Oelah ninggalkeun
eta, tangtoena ngaraksa ka maneh; koe-
doe masing njaäh ka eta, tangtoena
7 ngadjaga ka maneh. 'Kapintĕran noe
djadi loeloegoe; mana koedoe meuli ka-
pintĕran, djeung sabobogaän maneh beu-
8 likeun ka pangartian. 'Koedoe koe ma-
neh dipoesti-poesti, [e] tangtoena nga-
djoengdjoengkeun ka maneh; tangtoena
ngahormatan ka maneh, lamoen koe
9 maneh digoegoeloeng. 'Tangtoe eta [f]
ka sirah maneh mere sigĕr matak loe-
tjoe, nja maneh koe eta diselehan ma-
koeta moelja.

*a* p. 1:8. *b* 1 Bab. 29:1. *c* 1 Bab. 28:9. *d* p. 23:23. *e* p. 3:16. *f* p. 1:9.

10 Eh anaking! dengekeun, sarta tam-
panan pamagahan kami; tangtoe maneh
11 direjaän taoen hiroep. 'Kami ka maneh
ngawoeroekkeun djalan kapintĕran; ma-
neh koe kami dek didjalankeun dina
12 kalakoean noe saestoe. 'Maneh keur
leumpang, [a] moal sĕsĕk nja lengkah;
sarta ari maneh loempat, moal laboeh.
13 'Sing pageuh njĕkĕl pamĕpĕrih, oelah
dilesotkeun; koedoe ngadjaga ka eta,
karana eta matak hiroep ka maneh.
14 'Poma [b] oelah asoep ka djalan djalma

daroraka, djeung oelah loemakoe dina
15 djalan djalma garoreng. 'Koedoe nam-
pik eta, oelah koe maneh disorang; nja
koedoe njimpang ti eta, bari toeloej.
16 'Karana eta teh tara hareës, ari tatjan
migawe goreng; gagal heësna, ari ta-
17 tjan niwaskeun; 'karana kahakananana
roti kadorakaän, djeung inoemanana
18 anggoer panganijaja. 'Ari djalan djalma
balĕnĕr [c] sapĕrti tjahja ngagĕbjar, beuki
lila beuki tjaäng, tĕpi ka tĕngari pisan.
19 'Dĕmi djalan djalma daroraka mah [d]
sapĕrti poëk mongkleng; teu njarahoëun
di noe pimatakeun maranehanana la-
boeh.

*a* Aj. 18 : 7. *b* Djab. 1 : 1; p. 1 : 15. *c* Hak. 5 : 31; Aj. 22 : 28. *d* 1 Joh. 2 : 11.

20 Eh anaking! rĕgĕpkeun piwoeroek ka-
mi; tjeuli maneh tjondongkeun ka pa-
21 magahan kami. 'Oelah sina aringkah ti
hareupeun panon maneh; nja koedoe
22 koe maneh diraksa di sadjĕro hate. 'Ka-
rana eta teh matak hiroep ka sakoer
noe manggih inja, sarta matak tjageur
23 ka badanna sakoedjoer. 'Koedoe nga-
djaga hate maneh ti batan sakabeh noe
diraksa; karana nja ti dinja sirahing
24 hiroep. 'Singkirkeun ti maneh sagala
kabengkokan soengoet, djeung djaoeh-
keun ti maneh sagala kabingkĕngan bi-
25 wir. 'Panon maneh masing tĕroes nen-
djona; biwir mata maneh bĕnĕrkeun ka
26 noe di hareupeun maneh. 'Timbang [a]
pilakoeëun soekoe maneh, djeung saka-
27 beh djalan maneh masing pageuh. 'Oelah
njimpang [b] ngatoehoe atawa ngentja;
soekoe maneh sina njingkiran kago-
rengan.

*a* p. 14 : 8. *b* 5 Moesa 5 : 32; Djab. 119 : 101.

## PASAL 5.

Eh anaking! [a] rĕgĕpkeun kapintĕran
kami; tjeuli maneh tjondongkeun ka
2 pangartian kami; 'soepaja maneh nga-
raksa ingĕtan, sarta biwir maneh nga-
3 djaga kanjaho. 'Karana biwir [b] awewe
sedjen njaktjĕlakan atjining madoe,
djeung lalangitna [c] leutjir alah batan mi-
4 njak; 'dĕmi ahirna mah pait sapĕrti alsĕm,
djeung seukeut tjara pĕdang anoe seu-
5 keut kentja-katoehoe. 'Soekoena [d] moe-
doen ka maot; lengkahna ngoengkoeg
6 ka ĕnggon noe paeh. 'Sangeukeun nim-
bang djalan kahiroepan; lakoena nga-
lantoer, teu njahoëun noe didjoegdjoeg.

*a* p. 22 : 17. *b* p. 2 : 16; 6 : 24. *c* Djab. 55 : 22. *d* p. 2 : 18.

7 Mana ajeuna, anaking! darengekeun
kami, djeung oelah njalingkir ti pama-
8 gahan biwir kami. 'Djalan maneh ma-
sing djaoeh ti noe kitoe, sarta oelah
9 deukeut ka lawang imahna; 'soepaja
sipat kaädjenan maneh koe maneh oe-
lah dibikeun ka deungeun-deungeun,
djeung taoen maneh oelah dibikeun ka
10 noe sasangklĕng; 'soepaja noe sedjen
oelah sareubeuh koe kakoewatan maneh,
sarta beunang maneh hese-tjape oelah
11 aja di imah noe lijan; 'tĕmahna maneh
haharĕgoengan, [a] samangsa awak ma-
neh djeung daging maneh geus datang
12 ka bejak; 'bari maneh ngomong: Lah,
naha aing teh geuleuh kana pamĕpĕrih,
djeung hate aing tjoewa kana pangwa-
13 rah; 'sarta aing teu ngadenge ka pa-
patah goeroe aing, djeung aing teu njon-
dongkeun tjeuli ka noe magahan ka aing!
14 'Aing teh bis-bis tjilaka badis di tĕngah
pakoempoelan djeung padjĕmoehan.

*a* Loek. 15 : 16.

15 Koedoe nginoem tjai ti gorowong ma-
neh sorangan, nja tjai ngotjor ti djĕro
16 soemoer diri maneh. 'Naha tji-njoesoe
maneh koedoe ngaloemprah ka loeloe-
roeng, soesoekan tjai koedoe ngijih-
17 ngajah ka pasar-pasar? 'Eta teh sing
keur diri maneh woengkoel, sarta oelah
keur noe sedjen miloe djeung maneh.
18 'Tji-boelakan maneh sing kabĕrkahan;
sarta [a] sing boengah koe pamadjikan
19 maneh ti ngongora; 'lir oentjal matak
njaäh, ĕmbe tjadas matak loetjoe; sing
seubeuh maneh koe soesoena sapapan-
djangna; sing kairid koe kanjaähanana
20 salalawasna. 'Djeung keur naon maneh,
anaking! rek kairid koe awewe sedjen,
sarta ngarangkoel pangkon noe lijan?
21 'Karana [b] djalan djalma aja di pajoe-
neun sotja Pangeran, sarta koe andjeun-
na ditimbang-timbang salakoe-lampah-
22 na. 'Djalma doraka [c] tangtoe karingkoes
koe kasalahanana, sarta ditjĕkĕl koe
23 talining dosana. 'Manehna pipaeheun
sabab koerang pamĕpĕrih, sarta pika-
irideun koe kagĕdean kapaloenganana.

*a* Goer. 9 : 9. *b* Aj. 14 : 16; 34 : 21. *c* Djab. 7 : 17.

## PASAL 6.

Eh anaking! [a] oepama maneh nang-
goeng batoer, geus nĕpakkeun leu-
2 ngeun maneh pikeun noe sedjen, 'nja
maneh teh karidjĕt koe omong biwir

maneh, karingkoes koe tjatoer soengoet
3 maneh: 'moedoe kijeu nja pilampaheun
atoeh, anaking: seg leupaskeun diri, da
maneh teh geus asoep ka leungeun ba-
toer; geura leumpang, rĕndahkeun diri,
bari ngagoegoedjĕg ka batoer maneh
4 teja. 'Panon maneh [b] oelah dibikeun
sasarean, djeung biwir mata maneh oelah
5 sina lĕlĕjĕpan. 'Geura ngaleupaskeun
diri, tjara mĕntjĕk ngaleupaskeun ma-
neh ti leungeun [noe moro], djeung sa-
pĕrti manoek ti leungeun toekang ta-
heun. *a* p. 11:15; 20:16. *b* Djab. 132:4.
6 Eh, noe ngĕdoel! geura leumpang ka
[a] sireum, ilikan lakoe-lampahna, sarta
7 masing pintĕr. 'Ari eta teh teu boga-
eun kapala, pangoeroes atawa pama-
8 rentah; 'kitoe ge njawiskeun pirĕdjĕki-
eunana dina oesoem halodo, ngoempoel-
keun pihakaneunana dina oesoem diboe-
9 wat. 'Sabaraha pililaeunana deui maneh,
noe ngĕdoel, nja rek ngĕdĕng bae? iraha
maneh nja pihoedangeun tina heës ma-
10 neh? 'Meueus-meueus [b] heës, meueus-
meueus lĕlĕjĕpan, meueus-meueus sida-
11 kĕp bari ngĕdĕng: 'heg datang kamiski-
nan maneh tjara begal, djeung panga-
boetoeh maneh sapĕrti djalma noe njikĕp
pakarang. *a* p. 30:25. *b* p. 24:33.
12 Manoesa noe bangkawarah, djalma
noe doraka, loemakoena [a] bengkok bi-
13 wir; 'matana [b] dipake koetjap-kitjeup,
soekoena dipake ngomong, ramona di-
14 pake tandjak-toendjoek. 'Noe di sadjĕro
hatena kabehna teu moepakat; manehna
sapapandjangna ngarang kagorengan,
15 djeung sok njijeun pipasejaeun. 'Pedah
kitoe kĕntjĕng pisan pidatangeun bala-
hina; tangtoe ngadak-ngadak manehna
diroeksakkeun, sarta moal beunang ditja-
geurkeun. *a* p. 4:24. *b* p. 10:10.
16 Ijeu gĕnĕp pĕrkara noe djadi kageu-
leuh Pangeran, malah toedjoeh noe djadi
17 kagiroek manahna: 'nja eta [a] panon
loehoer, letah palsoe, djeung leungeun
18 noe ngoetjoerkeun gĕtih teu salah; 'hate
noe ngarang pakarĕpan doraka; [b] soe-
koe noe gagantjangan moeroe kana ka-
19 gorengan; 'saksi palsoe, noe ngaloewar-
keun bohong, sarta djalma noe njijeun
pipasejaeun doeloer pada doeloer.
*a* p. 21:4; 30:13. *b* p. 1:16.
20 Eh anaking! [a] sing ngadjaga parentah
bapa, djeung oelah ninggalkeun papakon
21 indoeng maneh. 'Tjangtjangkeun dina
hate maneh salalawasna; [b] kongkorong-
22 keun dina beuheung maneh. 'Samangsa
maneh keur leumpang, tangtoe maneh
koe eta ditoejoen; samangsa maneh keur
sasarean, tangtoe maneh koe eta diraksa;
sarta ari maneh geus hoedang, tangtoe eta
23 mitoetoer ka maneh. 'Karana parentah
teh [c] damar, djeung papakon teh tjahja,
sarta pangwarahna pamĕpĕrih teh dja-
24 lan kahiroepan; 'matak ngaraksa ka
maneh [d] ti awewe goreng, ti loemas-la-
25 misna letah si bangsa lijan. 'Poma ma-
neh sadjĕro hate oelah kapintjoet koe
kageulisanana; sarta maneh oelah beu-
26 nang koe biwir matana. 'Karana tina
lantaran awewe noe djadi dajang, [e] djal-
ma sok datang ka boetoeh rĕdjĕki; sarta
awewe ranjedan moro-moro pati moelja.
27 'Koemaha djalma noe njokot seuneu dina
kandoenganana, naha papakeanana moal
28 kahoeroe? 'Atawa koemaha djalma bisa
leumpang dina roehak roehaj, naha soe-
29 koena hanteu toetoeng? 'Nja kitoe pisan
djalma noe mandjingan pamadjikan ba-
toer; saha-saha noe njabak ka eta, moal
30 teu disiksa. 'Paling moal dikadjeunkeun,
ana maling soepaja tjoekoep dirina, la-
31 moen keur kalempohan. 'Ana kapanggih,
koedoe ngaganti toedjoeh patikĕlaneun;
sababandaän pangeusi imahna koe eta
32 koedoe dibikeun. 'Saha-saha noe ngara-
njed ka awewe, koerang pikir; djalma
noe migawe kitoe ngaroeksakkeun di-
33 rina. 'Tangtoe manggih balahi djeung
kahinaän, sarta wiwirangna moal di-
34 leungitkeun. 'Karana [f] timboeroe sala-
kina tangtoe sewot, sarta moal make
35 karoenja keur poëan malĕs. 'Moal dae-
keun narima panĕboes, naon oge; sarta
moal ngaroedjoekan, sanadjan maneh
ngagĕdekeun pamere. *a* p. 1:8. *b* p. 3:3;
7:5. *c* Djab. 119:105. *d* p. 5:3; 7:5. *e* p. 5:10.
*f* 4 Moesa 5:14.

## PASAL 7.

Eh anaking! estoekeun pamagahan ka-
mi, sarta parentah kami koe maneh
2 ampihan di diri maneh. 'Koedoe nga-
raksa parentah kami, tangtoe maneh
hiroep; kitoe deui ka papakon kami,
3 [a] sapĕrti ka siki mata maneh. 'Tjang-
tjangkeun [b] dina ramo maneh; toelis-
4 keun dina papan hate maneh. 'Kapin-
tĕran koe maneh basakeun doeloer,

sarta pangartian sĕboet koelawarga;
5 'soepaja maneh koe eta diraksa [c] ti
awewe sedjen, ti noe lijan, noe omonga-
nana loemas-lamis. *a* Djab. 17 : 8. *b* 2 Moesa
13 : 9; 5 Moesa 6 : 8. *c* p. 6 : 24.
6 Karana kami [a] keur mĕlong tina djan-
dela imah kami, nja tina sarigsig kami.
7 'Seug kami nendjo di noe barodo, ka-
tangen koe kami di lalaki ngarora aja
8 hidji boedjang koerang pikir. 'Lar nga-
liwat di loeloeroeng, pĕlĕbah pepengko-
lanana, ngalengkahna [b] djalan ka imah
9 eta awewe; 'wantji sareupna, ninggang
poĕna geus boerit, mĕnĕran geus peu-
10 ting pisan sarta poĕk mongkleng. 'Ho-
reng aja hidji awewe njampeurkeun ka
dinja, dangdanan dajang, sarta tjaring-
11 tjing hatena. 'Eta teh [c] ngoelajaban
djeung basangkal; soekoena hanteu tji-
12 tjing di djĕro imahna. 'Los ka loeloe-
roeng, los ka pasar-pasar, sarta ngado-
doho di pĕlĕbah sakoer pepengkolan.
13 'Kĕk boedjang teja koe eta ditjĕkĕl, pek
ditjijoem, sarta ngomong ka dinja bari
14 njijeun kandĕl beungeutna: 'Koering
keur aja [d] koerban panarima; dintĕn
15 ijeu koering nĕkanan nadar. 'Kitoe noe
mawi koering ka loewar, sĕdja mapag-
keun ka andjeun, sĕdja gĕmĕt nejangan
salira andjeun; tah, andjeun geus kapĕn-
16 dak. 'Randjang koering koe koering
geus diamparan pramedani, alkĕtip kan-
17 teh Mĕsir. 'Ĕnggon koering koe koering
geus dikepretan ĕmoer, garoe sarĕng
18 kajoe manis. 'Mangga, oerang sing wa-
rĕg sosonoan sarĕng koering dongkap
ka isoek; oerang soeka-soeka djalan
19 bobogohan; 'karana salaki parĕng teu
aja di imah, keur njaba, djalan djaoeh
20 pisan; 'mawa radjoet dieusi oewang;
pimoelangeunana ka imah [e] dina tang-
21 gal boelan poernama. - 'Boedjang teja
kasimpangkeun koe kalobaān elmoe eta
awewe, kagembang koe loemas-lamis
22 biwirna. 'Pada-harita keneh manehna
leumpang noetoerkeun eta awewe, tjara
sapi asoep ka pameuntjitan, djeung sa-
pĕrti noe paloeng keuna pitapak baris
23 pamĕpĕrih; 'datang ka kawajana diboe-
tjatkeun koe djamparing; nja sapĕrti
manoek roeroesoehan kana djirĕt, tapi
teu njahoĕun jen eta teh matak tjilaka
njawana. *a* Hak. 5 : 28. *b* p. 5 : 8. *c* p. 9 : 13.
*d* 3 Moesa 7 : 11. *e* Djab. 81 : 4.

24 Mana ajeuna, anaking! darengekeun
kami, djeung rarĕgĕpkeun pamagahan
25 biwir kami. 'Hate maneh poma oelah
njimpang ka djalan awewe kitoe; poma
oelah sasab njorang djalan-djalanna.
26 'Karana reja pisan noe kasabĕt ngadja-
loprak koe noe kitoe; estoe beunangna
27 maehan loba katjida. 'Imahna [a] djalan
ka ĕnggon noe paeh, nja moedoen ka
pangkeng-pangkeng maot. *a* p. 2 : 18; 9 : 18.

## PASAL 8.

Naha [a] Kapintĕran lain sok ngagĕro,
sarta Pangartian lain sok njowara?
2 'Di poentjak [b] ĕnggon laloehoer sisi
djalan, dina oenggal-oenggal tĕpoeng
3 djalan eta teh ngadĕg.'Di gigireun panto-
panto, di katja-katja nagara, lĕbah pa-
ranti asoep ka lawang-lawang, eta teh
4 njĕloek: 'Eh, sakoer lalaki! kami nga-
gĕro ka maraneh; sarta kami njowara
5 ka sakabeh anak Adam. 'Eh, noe ba-
rodo! koedoe pada boga akal; djeung
maraneh, noe garĕdjoel! koedoe pada
6 tĕrang pikir. 'Geura darengekeun, sabab
kami rek njaoerkeun pĕrkara noe poen-
djoel-poendjoel; sarta kami pangangah
biwir teh rek ngaloewarkeun noe saes-
7 toe-estoena. 'Karana lalangit kami bakal
ngoetjapkeun kajaktian; da kadorakaān
8 kagiroek biwir kami. 'Sakabeh pamaga-
han biwir kami sabĕnĕr-bĕnĕrna; taja
9 pisan noe tibalik atawa bengkok. 'Sa-
dajana tĕroes moenggoeh ka noe boga
pangarti, sarta saestoe moenggoeh ka
10 noe geus manggih kanjaho. 'Geura tam-
panan pamĕpĕrih kami, [c] oelah bogoh
kana perak; sarta tampanan kanjaho,
11 manan hajang kana ĕmas kapilih! 'Ka-
rana kapintĕran aloes ti batan intĕn
mirah; djeung sakabeh noe sok dipake
kasoeka taja pisan noe nandingan eta.
*a* p. 1 : 20. *b* p. 9 : 3. *c* p. 3 : 14; 16 : 16.
12 Ijeu kami Kapintĕran saimah reu-
djeung akal, sarta kami manggih ka-
13 njaho djeung sagala ingĕtan. 'Sijeun
koe Pangeran, [a] nja eta migeuleuh kana
kagorengan; ati adigoeng, djeung ka-
magoengan, kitoe deui djalan kagore-
ngan, sarta biwir teu moepakat, koe
14 kami dipikageuleuh. 'Kami noe boga
tarekah djeung kapintĕran noe sadjati-
na; nja kami noe djadi pangartian; nja
15 kami noe boga kawasa. 'Koe lantaran

kami radja-radja ngaradjaän, djeung
pangkat-pangkat njarangking kaädilan;
16 'koe lantaran kami kapala-kapala nga-
palaän, kitoe deui menak-menak, saka-
beh bae hakim-hakim noe aja di boemi.
17 'Kami njaäh ka noe njaäh ka kami;
sarta noe gĕmĕt nejangan kami, tangtoe
18 kami kapanggih. 'Kasoegihan [b] djeung
kahormatan aja di kami; barang noe
19 awet, kitoe deui kabĕnĕran. 'Boewah
kami aloes ti batan ĕmas, nadjan ti
ĕmas pangaloesna; sarta hasil kami
20 ngoengkoelan perak kapilih. 'Kami leum-
pang dina djalan kabĕnĕran, di tĕngah-
tĕngah djalan noe tĕroes djeung hoe-
21 koem; 'soepaja kami [c] ka sakoer noe
njaäh ka kami ngamilikkeun anoe sa-
djatina, djeung soepaja goedangna radja-
brana koe kami dipinoehan. *a* p. 16 : 6.
*b* p. 3 : 16. *c* p. 21 : 20.

22 [a] Pangeran noe kagoengan kami dina
mimiti djalanna, heulaeun sakabeh da-
23 damĕlanana, ti tatadina. 'Ti kalanggĕ-
ngan pisan kami teh dilisahan, ti mi-
24 mitina, ti memeh aja boemi. 'Keur
tatjan aja sagara, kami teh geus digĕ-
larkeun; keur tatjan aja tji-njoesoe ba-
25 reurat koe tjai. 'Samemeh goenoeng-
goenoeng ditjarĕblokkeun, heulaeun pa-
sir-pasir kami teh geus digĕlarkeun,
26 'sabot andjeunna tatjan ngadamĕl lahan
djeung tĕgal, atawa mimitina lĕmahing
27 djagat. 'Keur andjeunna ngadjadikeun
langit, kami teh aja di dinja; [b] keur
andjeunna ngadĕgkeun kalang di sakoe-
28 riling sagara; 'keur andjeunna [c] ma-
geuhkeun mega-mega di loehoer; keur
29 soemoer sagara rosa ngaboelakna; 'keur
laoet [d] koe andjeunna ditangtoskeun
watĕsna, soepaja tjaina oelah ngarĕm-
pak timbalanana; keur andjeunna nga-
30 dĕgkeun padĕmen boemi: 'harita [e] kami
ngabanding ka andjeunna, djadi patoe-
kangan, djeung kami dianggo karĕsĕpan
saban-saban poë, sarta soeka-soeka di
pajoeneun andjeunna sapapandjangna;
31 'nja soeka-soeka teh di sadjagat-boemi
andjeunna, sarta karĕsĕpan kami ka
bangsa manoesa. *a* Aj. 28 : 25. *b* Aj. 26 : 10.
*c* 1 Moesa 1 : 7; 7 : 11. *d* Aj. 38 : 6, 10. *e* Joh. 1 : 3; 5 : 17.

32 Mana ajeuna, anaking! darengekeun
kami; karana bagdja tĕmĕn djalma, noe
33 ngarestoekeun djalan kami. 'Darenge-
keun pamĕpĕrih, sarta masing palintĕr;
34 poma oelah ditampik. 'Bagdja tĕmĕn
manoesa, noe ngadengekeun kami, sarta
ngadjaga hareupeun panto kami saban-
saban poë, noenggoe-noenggoe dina ti-
35 hang lawang kami. 'Karana [a] saha-saha
manggih kami manggih hiroep, sarta
36 dianggo kasoeka koe Pangeran. 'Saba-
likna, saha-saha noe ngadosa ka kami
mah, nganijaja ka dirina; sakabeh noe
geuleuh ka kami njaraäh ka maot.
*a* p. 3 : 13.

## PASAL 9.

Kapintĕran geus ngadĕgkeun gĕdongna,
sarta geus natahan tihangna noe toe-
2 djoeh, 'geus meuntjitan peupeuntjita-
nana, geus ngabaoeran anggoerna, ma-
3 lah geus natakeun medjana; 'geus mi-
warangan landjang-landjangna, sarta
ngondangan [a] ti pĕntjloet ĕnggon la-
4 loehoer di nagara; [saoerna]: 'Saha-saha
djalma noe bodo, geura njimpang ka
dijeu! Ari ka noe koerang pikir saoerna:
5 'Hijap ka darijeu, geura pada ngahakan
kahakanan kami, sarta ngarinoem ang-
6 goer beunang kami ngabaoeran! 'Koedoe
pada ninggalkeun kabodoan, tangtoe
maraneh hiroep; sarta koedoe pada loe-
7 mampah dina djalan pangartian. 'Saha-
saha noe mĕpĕrih ka toekang mojok,
beubeunanganana kahinaän; sarta noe
ngawarah ka djalma doraka, matak tja-
8 tjad dirina. 'Oelah ngawarah [b] ka toe-
kang mojok, bisi geuleuheun ka maneh;
koedoe ngawarah ka djalma pintĕr, tang-
9 toe njaäheun ka maneh. 'Koedoe njam-
boeng ka noe pintĕr, [c] tangtoe beuki
pintĕr; koedoe mere njaho ka noe bĕnĕr,
10 tangtoe tambah elmoena. 'Mimitina ka-
pintĕran [d] nja eta sijeun koe Pangeran;
sarta njaho ka noe Langkoeng Soetji
11 nja eta pangartian. 'Karana [e] koe lan-
taran kami poë maneh tangtoe direjaän,
sarta maneh tangtoe ditambahan taoen
12 hiroep. 'Oepama maneh pintĕr, nja ma-
neh pintĕr teh [f] keur diri maneh; sarta
oepama maneh djadi toekang mojok,
nja maneh woengkoel noe pinanggoe-
ngeun. *a* p. 8 : 2. *b* p. 15 : 12; 19 : 25. *c* Mat. 25 : 29.
*d* Aj. 28 : 28; p. 1 : 7. *e* p. 3 : 2, 16. *f* Aj. 22 : 2.

13 Ari kabodoan ibarat [a] awewe gĕdjoel
nja ngoelajaban, sarta teu njahoëun
14 naon-naon. 'Eta teh dijoek di hareupeun
lawang imahna, dina korsi, di ĕnggon
15 laloehoer di nagara, 'bari ngondangan

noe ngaliwat di djalan, nja ka sakoer noe
16 saestoe lampahna; [pokna]: 'Saha-saha
djalma noe bodo, geura njimpang ka
dijen! Sarta ka noe koerang pikir omong-
17 na: 'Tjai [b] beunang maling sok amis,
djeung roti boeni-boeni sok ngeunah.
18 'Ari noe bodo teu njahoëun, jen [c] djalma
noe di dinja teh paraeh; ondanganana
asoep ka djoerang ěnggon noe maot.

*a* p. 7:11. *b* p. 20:17. *c* p. 7:27.

## PASAL 10.

Tjeu siloka Soeleman.
[a] Anak pintěr ngaboengahkeun bapa;
sabalikna anak gědjoel mah nganalang-
sakeun indoengna. *a* p. 15:20.
2 [a] Radja-brana kadorakaän taja mang-
paätna; sabalikna kaběněran mah nga-
loepoetkeun tina maot. *a* p. 11:4.
3 Djalma běněr koe Pangeran tara
disiua langlajeuseun; ari hawa-napsoe
djalma daroraka mah koe andjeunna
disoentroengkeun.
4 [a] Noe digawe kěndor leungeun tangtoe
miskin; sabalikna leungeun noe garětol
mah ngabeungharkeun. *a* p. 12:24.
5 Ari noe ngoempoelkeun dina oesoem
halodo anak binangkit; sabalikna noe
djěmpling dina oesoem diboewat mah
anak matak era.
6 Kaběrkahan toeměrap ka sirah noe
běněr; sabalikna soengoet noe daroraka
mah kalipoetan panganijaja.
7 [a] Ingětan ka noe běněr matak moe-
dji soekoer; sabalikna ngaran noe da-
roraka mah tereh boeroek.
*a* Aj. 18:17; Djab. 112:6.
8 Noe pintěr hate soeka narima tim-
balan; ari noe paloeng biwir mah tang-
toe tigěděboeg.
9 [a] Noe loemakoe kalawan satěměnna
loemakoena sěnang ati; sabalikna noe
ngabengkokkeun djalanna mah tangtoe
katara. *a* p. 28:18.
10 Noe koetjap-kitjeup panon njijeun ka-
soesah; sarta noe paloeng biwir tangtoe
tigěděboeg.
11 [a] Soengoet noe běněr ibarat soemoer
kahiroepan; sabalikna soengoet noe da-
roraka mah tangtoe kalipoetan panga-
nijaja. *a* p. 13:14.
12 Kageuleuhan ngahoedangkeun paseja;
sabalikna [a] kanjaähan mah noetoepan sa-
niskara kamasijatan. *a* 1 Kor. 13:7; 1 Petr. 4:8.
13 Dina biwir noe boga pangarti kapang-
gih kapintěran; [a] ari noe koerang pikir
mah tonggongna koedoe didatangan
panggěboeg. *a* p. 26:3.
14 Noe palintěr ngampihan kanjaho;
děmi biwir noe paloeng mah deukeut
kana karoeksakan.
15 [a] Banda noe beunghar minangka na-
garana noe reugreug; sabalikna karoek-
sakan noe malarat mah nja eta kamis-
kinanana. *a* p. 18:11.
16 Panggawe djalma běněr noengtoen
kana hiroep; sabalikna kahasilan noe
doraka mah noengtoen kana dosa.
17 [a] Noe ngestoekeun paměpěrih aja dina
djalan kahiroepan; sabalikna noe ning-
galkeun pangwarah mah njasabkeun
maneh. *a* p. 13:18.
18 Noe noetoepan kageuleuhan, nja eta
biwir bohong; sarta noe ngaloewarkeun
oepat-soemoewat, nja eta gědjoel.
19 [a] Noe loba omong tara tinggal ma-
sijat; sabalikna noe měngkěk biwirna
mah binangkit. *a* Goer. 5:1, 2.
20 Letah noe běněr ibarat perak kapi-
lih; ari hate noe daroraka mah teu sa-
pira adjina.
21 Biwir noe běněr njoekoepan djalma
reja; sabalikna noe paloeng mah paraeh
bawaning koerang pikir.
22 Běrkah Pangeran, nja eta noe nga-
beungharkeun; sarta koe andjeunna teu
ditjampoeran kasoesah.
23 [a] Migawe karoetjahan koe noe gědjoel
dipake kaoelinan; pon kitoe keneh ka-
pintěran koe djalma noe boga pangarti.
*a* p. 15:21.
24 Kasijeun djalma doraka, nja eta pisan
noe bakal ngadatangan ka dinja; sarta
kahajang djalma balěněr tangtoe dipa-
parinkeun.
25 [a] Lamoen angin topan njorang, lěs
noe doraka euweuh; sabalikna noe běněr
mah ibarat paděmen langgěng. *a* p. 14:32.
26 Sapěrti tjoeka kana hoentoe, djeung
sapěrti haseup kana panon, nja kitoe
pisan noe ngědoel ka noe nitahna.
27 [a] Sijeun koe Pangeran matak nam-
bahan oemoer; sabalikna taoen noe da-
roraka mah dirijoetkeun. *a* p. 4:10.
28 [a] Pangharěpan noe balěněr djadi ka-
boengahan; sabalikna pangharěpan noe
daroraka mah tangtoe leungit.
*a* Djab. 112:10; p. 11:7.

29 Djalan Pangeran minangka benteng ka noe satěměnna; tatapi pangroeksakan ka noe njarijeun kadorakaän.
30 [a] Noe běněr moal tidjalikeuh salalanggěngna; děmi noe daroraka mah [b] hamo matoeh di boemi. *a* p. 24:16. *b* p. 2:22.
31 Biwir noe běněr ngabidjilkeun kapintěran; ari letah teu moepakat tangtoe dibasmi.
32 Biwir noe běněr njahoëun noe matak soeka; sabalikna soengoet noe daroraka mah kanjahona ngan noe teu moepakat.

## PASAL 11.

Taradjoe [a] palsoe kagiroek Pangeran; děmi batoe noe djědjěg mah kasoekana. *a* p. 16:11; 20:10.
2 [a] Datang angkoeh, datang wiwirang; sabalikna noe rarěndah mah direudjeungan kapintěran. *a* p. 16:18.
3 Noe saestoe ditoengtoen koe katěměnanana; sabalikna toekang tjidra mah diroeksak koe kadjahilanana.
4 [a] Banda taja mangpaätna keur poëan běběndoe; sabalikna kaběněran mah ngaloepoetkeun tina maot. *a* p. 10:2.
5 [a] Kaběněran djalma noe satěměnna ngalěmpěngkeun djalanna; sabalikna noe doraka mah tangtoe laboeh koe kadorakaän sorangan. *a* p. 28:18.
6 [a] Noe saestoe bakal diloepoetkeun koe kaběněranana; sabalikna toekang tjidra mah tangtoe karingkoes koe napsoena sorangan. *a* p. 5:22.
7 [a] Ana paeh manoesa doraka, leungit pangharěpan; estoe pangharěpan noe garoreng bakal leungit. *a* p. 10:28.
8 Noe běněr didjait ti djěro kasoekěran; [a] sabalikna noe doraka mah aboes ngaganti eta. *a* p. 21:18.
9 Djalma moenapek ngaroeksakkeun batoer koe biwir; děmi noe balěněr didjait koe lantaran kanjaho.
10 Mangsa noe balěněr djamoega, soekasoeka sanagara; sabalikna mangsa noe daroraka tiwas, tingsarěnggak.
11 [a] Koe běrkah djalma saestoe nagara datang ka poendjoel; sabalikna koe biwir noe daroraka mah nagara datang ka roentoeh. *a* p. 28:12.
12 Noe tjoewa ka batoer koerang pikir; ari djalma noe boga pangarti sok repeh.
13 [a] Noe loemampahna oepatan moekakeun rasijah; děmi noe satoehoe soekmana mah noetoepan pěrkara. *a* p. 20:19.
14 [a] Lamoen taja pangrigělkeun pintěr, rahajat tangtoe roeboeh; sabalikna lamoen loba pangrěmpagan mah, matak kasalamětan. *a* p. 15:22.
15 [a] Saha-saha nanggoeng noe sedjen, tangtoe meunang katjilakaän; sabalikna noe migeuleuh kana hal nanggěl mah, tangtoe sěnang ati. *a* p. 6:1.
16 Awewe matak loetjoe njěkěl kahormatan; ari djalma lalim njěkěl kabeungharan.
17 Djalma heman milampah kahadean ka dirina; sabalikna noe běngis mah ngaripoehkeun awak sorangan.
18 Noe doraka meunang koelian palsoe; sabalikna noe njěbarkeun kaběněran mah pimeunangeun boeroehan sajakti.
19 Saha-saha noe mantěp kana kaběněran, asoep kana hiroep; sabalikna noe ngobrek kana kagorengan mah, moeroe kana paehna.
20 [a] Kagiroek Pangeran noe tibalik hate; ari kasoekana mah ka djalma noe satěměnna djalanna. *a* p. 12:22.
21 [a] Saěnja-ěnjana, noe goreng moal teu disiksa; děmi toeroenan noe balěněr mah pirahajoeëun. *a* p. 16:5.
22 Awewe noe geulis, tapi njingkir tina kaprajogaän, nja eta sapěrti anting ěmas dina tjoengoer bagong.
23 Kahajang djalma balěněr ngan kana kahadean bae; sabalikna arěp-arěpeunana noe daroraka mah běběndoe.
24 [a] Aja noe ngawoerkeun, padahal beuki tambah; sabalikna aja noe tjětjěl liwat ti misti, tapi ngan matak kakoerangan bae. *a* p. 28:27.
25 [a] Djalma balabah tangtoe djadi lintoeh; djeung saha-saha noe njaian, tangtoe ditjaian deui. *a* p. 19:17; 2 Kor. 9:6.
26 Saha-saha noe ngěmbrěkkeun gandoem, disapa koe djalma-djalma; sabalikna běrkah toeměrap ka sirah noe ngadjoewal.
27 Saha-saha noe gěmět nejangan kahadean, [a] njijar kasoekaän; sabalikna noe ngoepaja kagorengan mah, tangtoe kadatangan eta. *a* p. 8:35.
28 Saha-saha noe nganděl kana kabeungharanana, nja eta tangtoe roeboeh; [a] sabalikna noe balěněr mah tantoe pada moeloes sapěrti daoen. *a* Djab. 92:13.

29 [a] Saha-saha noe ngaripoehkeun anak-
rabina, bakal ngamilik angin; sarta noe
paloeng bakal ngawoela ka noe pintĕr
hatena. a p. 15: 27.
30 Boewah djalma bĕnĕr ibarat tangkal
kahiroepan; djeung saha-saha noe pin-
tĕr, meunangkeun njawa.
31 Saĕnjana, noe bĕnĕr meunang balĕsan
di boemi; [a] pon pilalagi noe doraka
sarta noe njijeun dosa. a 1 Petr. 4:18.

## PASAL 12.

Noe soeka kana pamĕpĕrih, soeka kana
kanjaho; sabalikna noe geuleuh kana
pangwarah mah, estoe bodo.
2 Djalma noe hade koe Pangeran di-
anggo kasoeka; sabalikna djalma noe
djoelig mah koe andjeunna dihoekoem.
3 Manoesa moal pageuh koe kadora-
kaän; sabalikna [a] akar djalma balĕnĕr
mah moal ojag. a p. 10:25.
4 [a] Awewe digdjaja minangka makoeta
salakina; sabalikna awewe noe matak
era mah, kawas aja kasakit boeroek dina
toelang salakina. a p. 31:10.
5 Pamikir djalma balĕnĕr tĕroes reu-
djeung hoekoem; ari pirĕmpoeg noe da-
roraka mah tjidra.
6 Omongan noe daroraka [a] ngadodoho
gĕtih; dĕmi biwir noe saestoe mah nga-
loepoetkeun eta. a p. 1:11.
7 [a] Noe daroraka dibalik, lĕs areuweuh;
sabalikna imah noe balĕnĕr mah ditĕ-
tĕpkeun. a p. 14:11, 32.
8 Sing-sing djalma dipoedji noeroetkeun
kapintĕranana; dĕmi noe bengkok hate
mah matak tjoewa.
9 [a] Mĕnding noe ngangkeuhkeun diri
leutik, sarta boga badega, ti batan noe
ngadjenan maneh, tapi koerang rĕdjĕki.
a p. 13:7.
10 Noe bĕnĕr ngarasanan njawa satona;
sabalikna kawĕlasan noe daroraka mah
dĕdĕglĕr.
11 [a] Saha-saha noe migawe lahanna, pi-
seubeuheun kahakanan; sabalikna noe
noeroetkeun djalma lantja-lintji mah,
koerang pikir. a p. 28:19.
12 Noe doraka kabita koe djaring djalma
garoreng; sabalikna akar djalma balĕ-
nĕr mah ngabidjilkeun.
13 [a] Kamasijatan biwir sok matak nga-
ridjĕt diri noe goreng; sabalikna noe
bĕnĕr mah tangtoe ka loewar ti djĕro
kasoekĕran. a p. 18:7.
14 [a] Oenggal-oenggal djalma piseubeu-
heun koe kahadean tina boewah biwir-
na; sarta pagawean leungeun manoesa
pimalikeun deui ka dirina. a p. 13:2.
15 Djalan noe paloeng koe rarasaän ma-
nehna sorangan lĕmpĕng; dĕmi noe pin-
tĕr mah ngagoegoe ka papatah.
16 [a] Poendoeng noe paloeng harita ge
katara; sabalikna noe boga akal mah
noetoepan wiwirang. a Goer. 7:9.
17 [a] Noe ngaloewarkeun anoe sajakti
nganjatakeun noe sabĕnĕrna; sabalikna
saksi palsoe mah nganjatakeun tjidra.
a p. 14:5.
18 [a] Sok aja noe katalandjoeran omong,
kawas njolokan koe pĕdang; dĕmi letah
noe palintĕr mah njageurkeun.
a Djab. 59:8; p. 18:21.
19 Biwir sajakti bakal ditĕtĕpkeun sa-
lalawasna; sabalikna letah bohong mah
sakitjeup mata bae ajana.
20 Noe ngarang pitjilakaeun, hatena di-
ĕnggonan tipoe-daja; sabalikna noe ma-
patahan pisalamĕteun mah boga kaboe-
ngahan.
21 Noe bĕnĕr moal keuna katiwasan,
naon bae; sabalikna noe daroraka mah
tangtoe parinoeh koe katjilakaän.
22 Kagiroek Pangeran biwir bohong; ari
kasoekana mah ka sakoer noe milam-
pah sajakti.
23 [a] Manoesa noe boga akal noetoepan
kanjaho; sabalikna hate noe garĕdjoel
mah ngoewarkeun kapaloengan.
a p. 13:16; 29:11.
24 [a] Leungeun noe garĕtol tangtoe moer-
ba; sabalikna noe kĕndor mah bakal
disina koemawoela. a p. 10:4.
25 [a] Salĕmpang dina hate djalma matak
noengkoelkeun eta; ari koe omongan
hade hate diboengahkeun. a p. 15:13.
26 Noe bĕnĕr noengtoen sobatna; dĕmi
djalan noe daroraka njasabkeun ka
dirina.
27 [a] Noe kĕndor moal koengsi ngago-
reng boroanana; ari banda manoesa
noe pangmoeljana nja kagĕtolan.
a p. 13:4.
28 Dina djalan kabĕnĕran ajana hiroep;
estoe dina paranti eta njorang taja maot.

## PASAL 13.

Anak [a] pintĕr ngagoegoe ka pamĕpĕrih
bapa; sabalikna toekang mojok mah
ditjarekan teu ngawaro. a p. 10:8; 15:5.

2 [a] Oenggal-oenggal djalma pingahaka-
neun kahadean tina boewah biwirna;
dĕmi njawa toekang tjidra mah pinga-
hakaneun panganijaja. a p. 12:14.
3 [a] Noe ngadjaga soengoetna ngaraksa
njawana; ari noe sok njaploek biwirna
mah, tangtoe keuna karoeksakan.
a p. 21:23.
4 [a] Njawa noe ngĕdoel mikahajang, tapi
teu ngabogaän; sabalikna njawa noe
gĕtol mah pilintoeheun. a p. 12:27.
5 [a] Noe bĕnĕr mikageuleuh ka omo-
ngan bohong; sabalikna noe doraka mah
njijeun noe matak dipikasĕngit sarta
noe matak wirang dirina. a Djab. 107:1.
6 [a] Kabĕnĕran ngadjaga ka noe satĕ-
mĕnna djalanna; sabalikna kadorakaän
mah matak reuntas anoe njijeun dosa.
a p. 10:30.
7 [a] Sok aja noe njĕmoekeun maneh
beunghar, padahal teu boga naon-naon;
sok aja noe njĕmoekeun maneh miskin,
padahal loba bandana. a p. 12:7.
8 Kabeungharan djalma sok djadi pa-
nĕboes patina; dĕmi noe miskin mah
ditjarekan oge teu ngawaro.
9 [a] Tjahja noe balĕnĕr herang pisan;
sabalikna damar noe daroraka mah
tangtoe dipareuman. a Aj. 18:6; p. 24:20.
10 [a] Angkoeh ngan matak ngajakeun
paseja bae; dĕmi noe beunang dipapa-
tahan mah boga kapintĕran. a p. 28:25.
11 [a] Banda asal ti lampah sija-sija pi-
soedaeun; sabalikna noe ngoempoelkeun
satjomot-satjomot mah ngalobaän.
a p. 10:2.
12 Pangarĕp-ngarĕp noe dimĕngke-mĕng-
ke matak njĕri hate; sabalikna kaha-
jang noe tinĕkanan mah [a] ibarat tang-
kal kahiroepan. a p. 3:18.
13 Saha-saha noe njoemahkeun ka pa-
ngandika, ngaroeksak maneh; sabalikna
noe sijeun koe timbalan mah, nja eta
tangtoe dibalĕs.
14 [a] Papakon djalma pintĕr ibarat soe-
moer kahiroepan; matak njingkir tina
ridjĕting maot. a p. 10:11; 14:27.
15 Hade pangarti matak meunang koer-
nija; dĕmi djalan taroekang tjidra mah
rĕsag.
16 Saha-saha noe boga akal digawe sok
kalawan kanjaho; [a] sabalikna noe gĕ-
djoel mah ngadadarkeun kapaloengan.
a p. 15:2.
17 Ari titahan doraka tangtoe tigoebrag
kana katjilakaän; [a] sabalikna oetoesan
noe satoehoe mah matak njageurkeun.
a p. 25:13.
18 Kamiskinan djeung kahinaän bagian
djalma noe nampik pamĕpĕrih; saba-
likna noe ngestoekeun pangwarah mah
tangtoe meunang hormat.
19 Kahajang noe geus djadi, nja ngeu-
nah kana pikir; ari kagiroek noe ga-
rĕdjoel mah, nja eta njingkir tina ka-
gorengan.
20 Saha-saha leumpang djeung noe pa-
lintĕr, tangtoe djadi pintĕr; sabalikna
noe babatoeran djeung noe garĕdjoel
mah, tangtoe djadi goreng.
21 Noe njarijeun dosa dioebrak-abrik koe
katjilakaän; sabalikna noe balĕnĕr mah
tangtoe dibalĕs koe kangeunahan.
22 [a] Saha-saha noe hade ngawariskeun
ka intjoena; sabalikna arta-banda noe
migawe dosa mah ditjadangkeun pikeun
noe bĕnĕr. a Goer. 2:26.
23 [a] Ngabĕdahna djalma mariskin nga-
jakeun loba rĕdjĕki; sabalikna sok aja
noe tiwas tina teu tĕroes djeung hoe-
koem. a Djab. 132:15.
24 [a] Saha-saha noe teu make panggĕ-
boegna, mikageuleuh ka anakna; saba-
likna noe njaäh ka anakna mah, gĕtol
mĕpĕrihna ka anak teh. a p. 3:12; 23:13.
25 [a] Noe bĕnĕr dadaharan datang ka
seubeuh awakna; sabalikna beuteung
noe daroraka mah kakoerangan.
a Djab. 34:11.

## PASAL 14.

Oenggal-oenggal awewe pintĕr ngadĕg-
keun imahna; sabalikna noe paloeng
mah ngaroentoehkeun imahna koe leu-
ngeun sorangan.
2 Saha-saha noe loemakoe kalawan sa-
estoena, sijeun koe Pangeran; [a] saba-
likna noe serong djalanna mah, njoe-
mahkeun ka andjeunna. a p. 21:8.
3 Dina soengoet noe paloeng aja pang-
gitik kamagoengan; sabalikna noe pa-
lintĕr mah diraksa koe biwirna.
4 Tijap-tijap taja sapi, pangokopan bĕ-
rĕsih; dĕmi tina lantaran kakoewatan
sapi loba pisan beubeunangan.
5 [a] Saksi noe satoehoe moal bohong;
ari noe ngaloewarkeun bohong, nja eta
saksi palsoe. a p. 12:17.
6 Toekang mojok njijar kapintĕran, tapi

teu aja; sabalikna noe boga pangarti
mah njijar kanjaho babari.
7 Geura ingkah ti hareupeun noe gĕ-
djoel; karana maneh moal nangen bi-
wir boga kanjaho.
8 [a] Kapintĕran noe boga akal ngahar-
tikeun djalanna; sabalikna kapaloengan
noe gĕdjoel mah tjidra. a p. 4:25—27.
9 Noe paraloeng mokahaän kana ka-
salahan; ari moenggoeh noe saestoe
mah pada dianggo kasoeka.
10 Hate bae noe nganjahokeun dina pri-
hatin dirina; sarta dina kaboengahana-
na ge noe sedjen teu bisa tjampoer.
11 [a] Imah noe daroraka tangtoe ditoem-
poer; dĕmi himah djalma saestoe mah
tangtoe moeloes. a p. 12:7.
12 [a] Aja djalan noe koe djalma disangka
lĕmpĕng, tapi toengtoengna mah noeng-
toen ka maot. a p. 16:15.
13 Tjatjakan keur seuri hate sok njĕri;
ari toengtoengna kaboengahan kitoe
kanalangsaän.
14 [a] Saha-saha noe moengkir hate piseu-
beuheun koe djalanna; kitoe keneh djal-
ma noe hade piseubeuheun tina hal
dirina. a p. 12:14.
15 Noe bodo pĕrtjaja sagala omongan;
sabalikna noe boga akal mah nĕgĕskeun
tintjakeunana.
16 Noe pintĕr sijeuneun sarta njingkir
tina kagorengan; sabalikna noe gĕdjoel
mah ngadjoedjoer napsoe sarta lalawora.
17 Noe babarian napsoe sok migawe ka-
paloengan; sarta djalma noe djoelig
tangtoe dipikageuleuh.
18 Noe barodo ngamilik kapaloengan;
sabalikna noe baroga akal mah ngama-
koetaän maneh koe kanjaho.
19 Noe garoreng koedoe pada mĕndĕk
ka hareupeun noe harade; kitoe deui
noe daroraka di hareupeun lawang djal-
ma bĕnĕr.
20 [a] Noe miskin sok dipikageuleuh, na-
djan koe sobatna; sabalikna noe mika-
njaäh ka noe beunghar mah loba nakĕr.
a p. 19:4, 7.
21 Noe mikatjoewa ka batoer migawe
dosa; sabalikna noe mikaroenja ka noe
balangsak mah, eta teh bagdja.
22 Anoe ngarang kagorengan lain sara-
sab? sabalikna noe ngarang kahadean
mah [a] direudjeungan kahemanan djeung
kajaktian. a p. 3:3.
23 Sagala panggawe aja kaoentoengana-
na; dĕmi omong biwir mah ngan matak
kakoerangan bae.
24 Makoeta noe palintĕr nja kabeung-
haranana; ari kapaloengan noe garĕ-
djoel mah nja kapaloengan bae.
25 Saksi noe sajakti ngaleupaskeun pati;
sabalikna noe ngaloewarkeun bohong
mah lampah tjidra.
26 Sijeun koe Pangeran mawa kasanto-
saän reugreug; estoe andjeunna djadi
panjalindoengan poetra-poetrana.
27 Sijeun koe Pangeran [a] ibarat soemoer
kahiroepan, matak njingkir tina ridjĕ-
ting maot. a p. 10:11; 13:14.
28 Loba rahajat matak ngamoeljakeun
ka radja; sabalikna ari kakoerangan
koering mah matak ngaroeksakkeun ka
ratoe.
29 [a] Anoe sabar gĕde pangartian; saba-
likna noe babarian napsoe mah ngaloe-
hoerkeun kapaloengan. a p. 16:32;
Goer. 10:4.
30 Hate tjageur matak hiroep kana ba-
dan; sabalikna ati dĕngki mah matak
boeroek toelang-toelang.
31 [a] Noe nganijaja ka noe malarat nga-
hinakeun ka noe ngadamĕl eta; saba-
likna noe mikaroenja ka noe miskin
mah ngahormat ka andjeunna.
a p. 17:5; 19:17.
32 [a] Noe doraka bakal diboewang koe
kagorenganana; sabalikna noe bĕnĕr
mah samangsa paeh boga panjalindoe-
ngan. a p. 10:25.
33 Kapintĕran reureuh dina hate noe
boga pangarti; sabalikna noe aja dina
batin djalma garĕdjoel mah tereh ka-
njahoan.
34 Kabĕnĕran noe ngaloehoerkeun bang-
sa; sabalikna dosa mah matak djadi
katjĕlaän ka djalma-djalma.
35 Abdi noe binangkit koe radja dipi-
kasoeka; sabalikna noe matak era mah
tangtoe dibĕndon.

## PASAL 15.

Pangdjawab [a] leuleus njirnakeun panas
ati; sabalikna omongan njogok mah
matak ngahoedangkeun napsoe.
a p. 25:15.
2 [a] Letah noe palintĕr ngoetamakeun
kana kanjaho; sabalikna soengoet noe
garĕdjoel mah ngaboelakkeun kapaloe-
ngan. a p. 12:23; 13:16.

3 [a] Sotja Pangeran neuteup ka samba-
rang ĕnggon, ningalikeun anoe goreng
anoe hade. *a* Aj. 34:21; Djab. 33:13.
4 Katjageuran letah [a] ibarat tangkal
kahiroepan; sabalikna kadjahilan letah
mah matak djaheut kana soekma.
*a* p. 3:18.
5 Anoe paloeng tjoewa ka pamĕpĕrih
bapana; sabalikna noe ngestoekeun
pangwarah mah nandakeun boga akal.
6 [a] Dina imah djalma bĕnĕr aja ka-
moektian gĕde; sabalikna kahasilan
djalma doraka mah mawa karipoehan.
*a* p. 3:33.
7 Biwir noe palintĕr ngawoerkeun ka-
njaho; dĕmi hate noe garĕdjoel mah
lain kitoe.
8 [a] Koerban djalma daroraka kagiroek
Pangeran; sabalikna panĕda djalma sa-
estoe mah kasoekana. *a* Djab. 34:16; p. 21:27.
9 Djalan djalma doraka kagiroek Pa-
ngeran; sabalikna noe ngobrek kana
kabĕnĕran mah koe andjeunna dipika-
asih.
10 Pamĕpĕrih noe matak tjilaka pikeu-
naeun ka noe ninggalkeun djalan; saha-
saha noe geuleuh kana pangwarah, tang-
toe mĕngke paeh.
11 [a] Ĕnggon noe maot sarta djeung djoe-
rang ngagĕlar di pajoeneun Pangeran;
geus soemawonna hate anak Adam.
*a* Aj. 26:6.
12 [a] Toekang mojok tara njaäheun ka
noe ngawarah ka manehna; moal leum-
pang ka noe palintĕr. *a* p. 9:8.
13 [a] Hate boengah ngabejarkeun boedi;
sabalikna tina kasoesahan hate mah
soekma ngĕnĕseun. *a* p. 17:22.
14 Hate noe boga pangarti nejangan
kanjaho; sabalikna soengoet noe garĕ-
djoel mah ngangonan maneh dina ka-
paloengan.
15 Sakabeh poëna noe balangsak saroe-
sah; sabalikna soeka hate mah ibarat
panghadjatan noe teu pĕtot-pĕtot.
16 [a] Mĕnding saeutik kalawan sijeun koe
Pangeran, ti batan radja-brana gĕde,
tapi dibarĕngan karoesoehan.
*a* Djab. 37:16; p. 16:8.
17 [a] Mĕnding kahakanan lalab-lalaban,
soepaja kalawan kanjaähan, ti batan
sapi beunang ngalĕbĕng, tapi dibarĕngan
kageuleuhan. *a* p. 17:1.
18 [a] Djalma panasan ati sok ngaja-nga-
jakeun paseja; sabalikna noe sabar mah
ngĕrtakeun padoe. *a* p. 29:22.
19 Djalan noe ngĕdoel ibarat pagĕr tjoe-
tjoek; sabalikna djalan djalma saestoe
mah ngĕmplong.
20 [a] Anak pintĕr ngaboengahkeun bapa;
sabalikna manoesa gĕdjoel mah njoe-
mahkeun indoengna. *a* p. 10:1; 17:21.
21 [a] Kapaloengan koe noe koerang pikir
dipake kaboengahan; sabalikna djalma
noe boga pangarti mah loemampahna
lĕmpĕng. *a* p. 10:23.
22 [a] Boeroeng pikarĕpeun, ari teu make
raragĕman; sabalikna lamoen loba pang-
rĕmpagan mah, tangtoe tinĕkanan.
*a* p. 11:14.
23 Djalma sok meunang kaboengahan
tina pangdjawab biwirna; [a] ari omongan
noe ninggang dina piwaktoeëunana,
tjatjap koe matak soeka. *a* p. 25:11.
24 Djalan kahiroepan bras ka loehoer
baris noe binangkit, soepaja njingkir
ti naraka di handap.
25 [a] Imah noe aradigoeng koe Pangeran
tangtoe diraboet; sabalikna watĕs randa
mah koe andjeunna tangtoe ditĕtĕpkeun.
*a* p. 12:7.
26 Pikiran goreng kagiroek Pangeran;
[a] sabalikna omongan noe matak rĕsĕp
mah barĕrĕsih. *a* p. 21:24.
27 [a] Saha-saha noe ngarah kaoentoengan
nista, ngaripoehkeun anak-rabina; sa-
balikna noe mikageuleuh ka pamere
mah pihiroepeun. *a* p. 1:19.
28 Hate djalma bĕnĕr mikir-mikir pinga-
djawabeun; sabalikna soengoet noe da-
roraka mah ngaboelakkeun kagorengan.
29 [a] Djaoeh pisan Pangeran ti noe da-
roraka; sabalikna panĕda djalma balĕ-
nĕr mah koe andjeunna dimakboel.
*a* Joh. 9:31.
30 Tjahja panon matak ngaboengahkeun
ati; [a] ari bedja hade matak ngalin-
toehkeun toelang. *a* p. 25:25.
31 Tjeuli noe ngagoegoe ka pangwarah
kahiroepan bakal ngĕnggon di tĕngah
noe palintĕr.
32 Noe nampik pamĕpĕrih, sasat mitjeun
njawa sorangan; [a] sabalikna noe nga-
goegoe ka pangwarah mah meunang
pikir. *a* p. 10:17.
33 [a] Sijeun koe Pangeran, nja eta pa-
mĕpĕrihing kapintĕran; sarta karĕnda-
han heulaeun kahormatan. *a* p. 1:7; 18:12.

## PASAL 16.

Manoesa [a] sok pĕta-pĕta hate; tapi
pangdjawab letah datangna ti Pa-
ngeran. *a* p. 19:21.
2 [a] Sakabeh djalan djalma koe pang-
rasana sorangan bĕrĕsih; tapi Pangeran
noe nimbang sagala roh. *a* p. 21:2.
3 [a] Pagawean maneh sanggakeun ka Pa-
ngeran; ari kitoe mah sagala pikarĕpeun
maneh tangtoe didjadikeun. *a* p. 3:5, 6.
4 Sadaja dadamĕlan Pangeran aja sa-
bakoe-sabakoena; tjatjakan djalma do-
raka ge baris poë katjilakaän.
5 [a] Kagiroek Pangeran sakoer noe ang-
koeh hatena; saĕnja-ĕnjana, eta teh
moal teu disiksa. *a* p. 6:16, 17; 11:21.
6 Kahemanan djeung katĕmĕnan sok
djadi lantaran ngaleungitkeun kasala-
han; sarta sijeun koe Pangeran matak
njingkir tina kagorengan.
7 Moen djalan djalma dianggo kasoeka
koe Pangeran, nadjan moesoeh-moe-
soehna ge koe andjeunna tangtoe di-
rapihkeun djeung manehna.
8 [a] Mĕnding saeutik kalawan kabĕnĕ-
ran, ti batan loba kahasilan teu tĕroes
djeung hoekoem. *a* p. 15:16.
9 [a] Hate manoesa mikiran djalanna;
tapi Pangeran mĕnĕrkeun lengkahna.
*a* Jĕr. 10:23.
10 Pitoewah aja dina lambe radja; baham-
na moal njalahan dina ngahoekoeman.
11 [a] Timbangan djeung taradjoe noe sa-
bĕnĕrna kagoengan Pangeran; sakabeh
batoe kantong nja dadamĕlan andjeunna.
*a* 5 Moesa 25:13; p. 11:1.
12 Kagiroek radja-radja milampah ka-
dorakaän; karana panglinggihan dipa-
geuhkeunana koe kabĕnĕran.
13 Kasoeka radja-radja nja biwir noe
sabĕnĕrna; saha-saha ngomong noe sa-
estoena, tangtoe dipikaäsih.
14 [a] Bĕndoe radja sasat piwarangan baris
njokot pati; tapi koe djalma noe pintĕr
bĕndoe teh disirnakeun. *a* p. 19:12.
15 Tjahja pameunteu radja matak hiroep;
djeung kasoekana lir mega [a] hoedjan
pandeuri. *a* Aj. 29:23.
16 [a] Meunang kapintĕran koe aloes ti
batan ĕmas; sarta meunang pangartian
oentjoel ti batan perak. *a* p. 8:10.
17 Djalan djalma saestoe nja eta njing-
kir tina kagorengan; saha-saha noe
ngadjaga djalanna ngaraksa njawana.
18 [a] Kamagoengan heulaeun karoeksa-
kan, sarta pikir angkoeh heulaeun la-
boeh. *a* p. 11:2; 17:19.
19 Mĕnding handap pikir reudjeung noe
balangsak, ti batan ngabagi djarahan
reudjeung noe adigoeng.
20 [a] Saha-saha noe njarĕgĕpkeun ka pa-
ngandika, tangtoe manggih kahadean;
djeung saha-saha noe ngandĕl ka Pa-
ngeran, eta teh bagdja. *a* p. 3:5; 13:13.
21 Saha-saha noe pintĕr hate disĕboet
boga pangarti; sarta amis biwir matak
nambahan elmoe.
22 [a] Pangartian minangka soemoer ka-
hiroepan ka noe boga; sabalikna pa-
mĕpĕrih noe paraloeng mah nja kapa-
loengan. *a* p. 10:11.
23 [a] Hate djalma pintĕr ngabinangkit-
keun soengoetna, sarta nambahan elmoe
dina biwirna. *a* p. 10:32; 15:7.
24 Pamagahan noe matak rĕsĕp [a] ibarat
atjining madoe, amis kana njawa, toer
matak tjageur kana toelang. *a* Djab. 19:11.
25 [a] Aja djalan noe koe djalma disangka
lĕmpĕng, tapi toengtoengna mah noeng-
toen ka maot. *a* p. 14:12.
26 Ponjona toekang koeli ngabantoe ka
manehna digawe; karana soengoetna
ngagĕntak-gĕntak ka manehna.
27 Djalma bangkawarah noegaran katji-
lakaän; sarta dina biwirna ibarat seu-
neu ngagoedag.
28 Djalma teu moepakat sok njijeun pi-
pasejaeun; [a] sarta noe istorian sok nga-
bĕngkahkeun sobat ande. *a* p. 17:9.
29 Djalma nganijaja sok ngawoedjoek ka
batoer, sarta dibawa leumpang ka djalan
noe teu hade.
30 [a] Noe meureumkeun panonna, mikiran
noe teu moepakat; noe ngabalĕmkeun
biwirna, ngalampahkeun kagorengan.
*a* p. 6:12, 13.
31 [a] Boeoek bodas djadi makoeta aheng
pisan; kapanggihna dina djalan kabĕ-
nĕran. *a* p. 20:29.
32 Mĕnding sabar ti batan pĕrkosa; sarta
mĕnding kawasa ka diri sorangan ti
batan meunangkeun nagara.
33 Ari dadoe dialoengkeun kana lahoe-
nan; dĕmi sapoetoesanana mah ti Pa-
ngeran.

## PASAL 17.

Mĕnding [a] sahoewapeun toehoer diba-
rĕngan kagĕnahan, ti batan saimah

pinoeh koe beunang meuntjit kalawan
padoe. *a* p. 15 : 17.
2 Badega noe binangkit pimoerbaeun
ka poetra noe matak era, sarta pika-
bagianeun warisan tjampoer djeung doe-
loer-doeloer.
3 Panglĕboeran baris perak, djeung pa-
rapen pikeun ĕmas; [a] dĕmi noe njoba-
njoba kana hate mah nja Pangeran.
*a* Djab. 66 : 10.
4 Djalma goreng ngarĕgĕpkeun ka biwir
doraka; sarta noe bohongan ngadenge-
keun ka letah matak tjilaka.
5 [a] Noe mojok ka noe miskin ngahi-
nakeun ka noe ngadamĕl eta; sarta noe
boengah koe hal balahi moal teu di-
siksa. *a* p. 14 : 31; 24 : 17.
6 Makoeta djalma karolot, nja eta in-
tjoe; sarta pĕrhijasan anak-anak, nja eta
sĕpoeh-sĕpoehna.
7 Noe boeroeng teu patoet boga biwir
leuwih; komo teuing menak boga biwir
bohong.
8 Pamere koe pangrasa noe nampa iba-
rat intĕn matak loetjoe; ka mana bae
noedjoena, sok loeloes.
9 [a] Noe noetoepan kamasijatan mam-
brih kanjaāhan; sabalikna noe ngagoe-
gat-goegat pĕrkara mah sok ngabĕng-
kahkeun sobat ande. *a* p. 10 : 12; 16 : 28.
10 Panjarek leuwih njĕrĕp ka noe boga
pangarti, ti batan noe gĕdjoel diteung-
geulan saratoes kali.
11 Djalma goreng ngan nejangan piman-
tangoeleun; mana ka eta teh tangtoe
didatangkeun piwarangan noe dĕdĕglĕr.
12 Anggoer djalma paāmprok djeung bi-
roewang noe ditjokot anakna, ti batan
paāmprok djeung noe gĕdjoel sadjĕro
kapaloenganana.
13 [a] Saha-saha djalma malĕs hade koe
goreng, katjilakaān moal njingkir-njing-
kir ti imahna. *a* Roem 12 : 17; 1 Petr. 3 : 9.
14 [a] Mimitina paseja saibarat noe nga-
boborkeun tjai; koe sabab eta, memeh
gĕr tjerewed, ingkeun bae padoe teh.
*a* p. 20 : 3.
15 [a] Saha-saha ngabĕnĕrkeun noe do-
raka, atawa njalahkeun noe bĕnĕr, doe-
wanana ge kagiroek Pangeran.
*a* 5 Moesa 25 : 1; p. 24 : 24.
16 Keur nahaon leungeun djalma gĕdjoel
rek mawa balandja baris meuli kapin-
tĕran, ongkoh teu boga pikir?
17 Ari sobat njaāheun sapapandjangna,
sarta doeloer didjoeroekeunana keur ba-
ris dina kasoekĕran.
18 [a] Manoesa koerang pikir noe nĕpak-
keun leungeun, noe daek djadi panang-
gĕl, nanggoeng batoer. *a* p. 6 : 1; 22 : 26.
19 Saha-saha noe soeka paseja, soeka ma-
sijat; [a] djeung saha-saha noe ngaloehoer-
keun lawangna mambrih karoeksakan.
*a* p. 16 : 18.
20 Saha-saha noe bengkok hate moal
manggih djamoega; djeung saha-saha
noe tibalik letah, tangtoe tigoebrag kana
katjilakaān.
21 Saha-saha ngajoegakeun noe gĕdjoel,
matak nalangsa dirina; bapa noe boe-
roeng moal piboengaheun.
22 [a] Hate boengah ibarat tamba matak
tjageur; sabalikna soekma ngĕnĕs mah
matak ngagaringkeun baloeng. *a* p. 15 : 13.
23 Noe doraka njokot paroeroeba tina
kandoengan, baris njerongkeun djalan
hoekoem.
24 Di hareupeun djalma noe boga pa-
ngarti aja kapintĕran; sabalikna panon
noe gĕdjoel mah aja di toengtoeng boemi.
25 [a] Anak gĕdjoel matak njĕri angĕn ka
bapana, sarta matak prihatin ka noe
ngadjoeroekeun inja. *a* p. 19 : 13.
26 Ngadĕnda ge ka noe bĕnĕr hanteu
hade; kitoe keneh neunggeul ka menak-
menak tina kaestoeanana.
27 [a] Noe mĕngkĕk piomongeun boga ka-
njaho; sarta noe tiis soekma estoe djalma
noe boga pangartian. *a* Jak. 1 : 19.
28 Tjatjakan noe paloeng ge, [a] ana repeh
diangkĕn pintĕr; saha-saha noe meung-
peukan biwirna, diangkĕn boga pangarti.
*a* Aj. 13 : 5.

## PASAL 18.

Saha-saha noe misahkeun maneh, mam-
brih noeroetkeun kahajang sorangan,
sarta ngaroempak sagala kapintĕran noe
sadjatina.
2 Noe gĕdjoel teu soekaeun kana pa-
ngartian; kasoekana ngan moeka-moe-
kakeun hate sorangan.
3 Tijap-tijap datang noe doraka, datang
deui katjĕlaān; sarta kahinaān dibarĕ-
ngan kawirangan.
4 [a] Omongan ti biwir djalma ibarat tjai
djĕro-djĕro; soemoer kapintĕran ibarat
waloengan ngaboelak. *a* p. 20 : 5.

5 [a] Hanteu hade njĕngkatkeun beungeut
djalma doraka, njerongkeun djalma bĕ-
nĕr dina ngahoekoeman.
*a* 3 Moesa 19 : 15; p. 24 : 23.
6 Biwir noe gĕdjoel sok pipiloeëun kana
padoe; djeung soengoetna sok ngagĕro,
menta dirina diperekpek.
7 [a] Soengoet noe gĕdjoel matak nga-
roeksakkeun ka manehna, sarta nja-
wana sok karidjĕt koe biwirna sorangan.
*a* p. 10 : 14; 13 : 3.
8 [a] Omongan noe istorian ibarat kaha-
kanan ngareunah, sarta noe kitoe sok
aboes kana beuteung, ka djĕrona pisan.
*a* p. 26 : 22.
9 Sanadjan noe mĕlĕntjing oge dina
pagaweanana djadi doeloer ka toekang
ngaroeksak.
10 [a] Padjĕnĕngan Pangeran ibarat pang-
goeng reugreug; saha-saha noe bĕnĕr
moeroe ka eta, sarta dirahajoekeun.
*a* Djab. 18 : 3; 61 : 4.
11 [a] Banda noe beunghar minangka na-
garana noe reugreug; sarta ibarat koeta
noe loehoer dina tjĕtaänana. *a* p. 10 : 15.
12 [a] Heulaeun karoeksakan hate djalma
sok angkoeh; sarta karĕndahan heulaeun
kahormatan. *a* p. 15 : 33; 16 : 18.
13 Saha-saha noe malĕsan omong memeh
ngadenge, eta teh lampah paloeng, sarta
noe kitoe meunang wirang.
14 [a] Soekma djalma nahankeun panja-
kitna; tapi soekma noe ngĕnĕs mah,
saha noe pinjĕngkatkeuneun? *a* p. 15 : 13.
15 Hate noe boga pangarti meunang ka-
njaho; sarta tjeuli noe palintĕr nejangan
kanjaho.
16 [a] Pamere manoesa matak ngomberan
ka manehna, sarta matak ngadeuheus-
keun manehna ka pajoeneun noe gĕde-
gĕde. *a* p. 17 : 8; 21 : 14.
17 Noe ti heula dina padoena sok sĕmoe
bĕnĕr; seug datang lawanna, sarta ma-
riksa ka manehna.
18 Dadoe sok ngeureunkeun padoe, sarta
sok njapih anoe pada bĕdas.
19 Doeloer noe didjijeun teu ngeunah sok
toekoeh ti batan nagara noe reugreug;
sarta hal pasĕndatan sok sapĕrti toelak
karaton.
20 [a] Oenggal-oenggal djalma beuteungna
piseubeuheun tina boewah soengoetna;
nja djalma teh piseubeuheun tina hasil
biwirna. *a* p. 12 : 14; 13 : 2.
21 Maot djeung hiroep [a] aja di kawasa
letah; saha-saha noe njaäh ka eta, tang-
toe ngahakan boewahna. *a* Jak. 3 : 6—12.
22 [a] Saha-saha noe manggih pipamadji-
kaneun, manggih kahadean, sarta tanda
dianggo kasoeka koe Pangeran.
*a* p. 19 : 14.
23 Noe miskin ngomongna noenoehoen,
ari noe beunghar mah ngadjawabna
bĕngis.
24 Djalma noe reja sobatna sok njila-
kakeun sorangan; [a] tapi sok aja sobat
noe ngarakĕtan ti batan doeloer.
*a* p. 17 : 17; 27 : 10.

## PASAL 19.

Mĕnding [a] noe miskin, anoe loemam-
pah djeung satĕmĕnna, ti batan anoe
bengkok biwir, katoeroeg-toeroeg gĕ-
djoel. *a* p. 28 : 6.
2 Eta ge hanteu hade, boga nijat teu
kalawan kanjaho; sarta noe roesoeh
teuing nja soekoe, migawe dosa.
3 [a] Kapaloengan manoesa mengkolkeun
djalanna; kari-kari hatena sok gĕrĕgĕ-
teun ka Pangeran. *a* Jak. 1 : 13—15.
4 [a] Banda nambahan sobat loba pisan;
sabalikna noe malarat mah sok datang
ka pisah djeung sobatna. *a* p. 14 : 20.
5 [a] Saksi palsoe moal teu disiksa; sarta
noe ngaloewarkeun bohong, moal ra-
hajoe. *a* 5 Moesa 19 : 18, 19.
6 [a] Loba pisan noe noenoehoen ka pa-
joeneun menak; djeung sakabeh ge ha-
jang njobat ka djalma berehan.
*a* p. 29 : 26.
7 [a] Noe miskin dipikageuleuh koe sa-
kabeh doeloerna; pon pilalagi sobatna
ngadjaoehan ti manehna; ari manehna
ngoedag djangdji, bĕt euweuh. *a* p. 14 : 20.
8 Saha-saha noe nejangan pikiran, njaäh
ka njawana; saha-saha noe ngaraksa
pangartian, tangtoe manggih kahadean.
9 [a] Saksi palsoe moal teu disiksa; sarta
noe ngaloewarkeun bohong, tangtoe
tiwas. *a* p. 19 : 5.
10 Noe gĕdjoel teu patoet kamĕgahan;
[a] komo teuing abdi marentah ka ka-
pala-kapala. *a* p. 30 : 22; Goer. 10 : 7.
11 Kapintĕran manoesa matak njabar-
keun atina; sarta matak moelja ka ma-
nehna ari diliwat kamasijatan.
12 [a] Bĕndoe radja ibarat ngahaoengna
singa ngora; sabalikna kasoekana mah
lir tji-iboen dina djoekoet. *a* p. 16 : 14; 20 : 2.

13 [a] Anak gĕdjoel matak balahi ka bapana, sarta tjerewedna awewe ibarat botjor teu eureun-eureun. a p. 10 : 1; 27 : 15.
14 Imah djeung babandaän djadi warisan ti kolot; [a] dĕmi pamadjikan noe binangkit mah pasihan ti Pangeran. a p. 31 : 10.
15 [a] Ngĕdoel matak karagragan kapidĕlan; sarta djalma noe kĕndor tĕmahna langlajeuseun. a p. 21 : 25.
16 Saha-saha noe ngaraksa timbalan, [a] ngaraksa njawana; saha-saha noe padoelian ka djalanna, pasti pipaeheun. a Loek. 11 : 28.
17 [a] Saha-saha noe mikaroenja ka noe malarat, ngindjeumkeun ka Pangeran; sarta kahadeanana koe andjeunna tangtoe dibalĕs ka dinja. a p. 22 : 9; Goer. 11 : 1.
18 [a] Anak maneh pĕpĕrih, tina sabab aja pangharĕpan; ngan maneh oelah ngadjoengdjoengkeun diri maehan ka dinja. a p. 22 : 15.
19 Saha-saha noe gĕde ambĕk, tangtoe njandang siksaän; karana sanadjan koe maneh diloepoetkeun oge, ka-hareupna koedoe deui-deui bae.
20 Koedoe ngagoegoe ka papatah, djeung tarima pamĕpĕrih, soepaja maneh djadi pintĕr dina panoengtoengan maneh.
21 [a] Di djĕro hate djalma reja pisan pikarĕpeun; dĕmi pangĕrsa Pangeran mah, nja eta noe pitĕtĕpeun. a Djab. 33 : 10.
22 Noe djadi matak manoesa dipikarĕsĕp, nja eta kahemananana; sarta mĕnding noe miskin ti batan djalma bohongan.
23 [a] Sijeun koe Pangeran noengtoen kana hiroep; sarta matak ngĕnggon seubeuh, moal kadatangan tjilaka. a Djab. 34 : 10.
24 Noe ngĕdoel njotjolkeun leungeunna kana piring; dipoendoerkeun kana soengoetna ge hanteu.
25 [a] Koedoe meupeuh ka toekang mojok, matak noe bodo meunang akal; djeung koedoe ngawarah ka noe boga pangarti, tangtoe ngahartikeun kanjaho. a p. 21 : 11.
26 Saha-saha noe ngaroeksak bapa, atawa noendoeng indoeng, estoe anak noe matak era sarta matak wirang.
27 Eh anaking! geura eureun ngagoegoe ka pamĕpĕrih noe mawa sasab tina pamagahan kanjaho.
28 Saksi bangkawarah mokahaän ka hoekoem; sarta soengoet noe daroraka [a] ngalĕglĕg kagorengan. a Aj. 15 : 16.
29 [a] Geus sadija hoekoeman pikeun taroekang mojok, kitoe deui pangrangket pikeun tonggong noe garĕdjoel. a p. 26 : 3.

## PASAL 20.

Tji-anggoer djadi toekang mojok, sarta arak djadi toekang roesoeh; ari sahasaha noe kasaroeng di djĕro eta teh, hanteu pintĕr.
2 [a] Kabaloewasan ti radja ibarat ngahaoengna singa ngora; saha-saha noe njijeun pibĕndoeëunana, migawe dosa noe matak tiwas dirina. a p. 19 : 12.
3 [a] Matak hormat ka djalma njĕgah padoe; dĕmi saha-saha noe paloeng mah sok rĕsĕp papadoean. a p. 17 : 14.
4 Noe ngĕdoel teu njamboet pedah oesoem tiris; mangke djadjaloek dina oesoem diboewat, tapi teu beubeunangan.
5 [a] Pikarĕpeun dina hate djalma ibarat tjai djĕro-djĕro; kitoe ge koe djalma noe boga pangarti kasijoek bae. a p. 18 : 4.
6 Salobana manoesa hidji-hidji pada ngoewarkeun kahemanan sorangan; [a] dĕmi djalma noe satoehoe, saha noe pimanggiheun? a Aj. 14 : 4.
7 Noe bĕnĕr loemampah dina katĕmĕnanana; [a] anak-intjoena pandeurieunana tangtoe pada bagdja. a Djab. 112 : 2.
8 Radja, noe linggih dina korsi pangadilan, [a] ngaboerisatkeun koe sotjana sakoer anoe goreng. a p. 20 : 26.
9 [a] Saha noe bisa njĕboet kijeu: Aing geus njetrakeun hate, aing bĕrĕsih, euweuh dosa? a Aj. 4 : 17; Goer. 7 : 20.
10 [a] Batoe doewa roepa, atawa takĕran doewa roepa, doewanana ge kagiroek Pangeran. a 5 Moesa 25 : 13.
11 Sanadjan boedak nandakeun koe kalakoeanana, lampahna bĕrĕsih djeung saestoe atawa hanteu.
12 [a] Tjeuli noe ngadenge, djeung panon noe ngadeuleu, doewanana ge damĕlan Pangeran. a 2 Moesa 4 : 11; Djab. 94 : 9.
13 [a] Oelah rĕsĕpan heës, bisi maneh miskin; nja panon maneh masing beunta, tangtoe maneh seubeuh hakan. a p. 19 : 15.
14 Goreng! goreng! tjarek noe meuli; dĕmi geus toeloej mah, seg moedji maneh.
15 Aja ĕmas sarta loba pisan intĕn mirah; [a] dĕmi barang noe estoe moelja mah, nja eta biwir noe boga kanjaho. a p. 8 : 11.
16 [a] Lamoen aja noe nanggoeng noe se-

djen, tjokot pakena; sarta djinisna dji-
jeun gade tina sabab noe lijan.
*a* p. 17 : 18; 27 : 13.
17 [a] Roti djalan palsoe rasa djalma ngeu-
nah; děmi ahirna mah soengoetna pi-
noeh koe keusik. *a* p. 9 : 17.
18 [a] Pikarěpeun poegoehna koe lantaran
babadamian; milampah pěrang koedoe
sing asak rěrěmpoegan. *a* p. 15 : 22; 24 : 6.
19 [a] Noe loemampahna oepatan moeka-
keun rasijah; mana oelah rek patjam-
poer djeung noe sok njaploek biwir.
*a* p. 11 : 13.
20 [a] Saha-saha noe njapa ka bapana ata-
wa ka indoengna, nja eta damarna tang-
toe dipareuman, diganti koe poěk boeta-
rata. *a* 2 Moesa 21 : 17; p. 30 : 17.
21 [a] Warisan noe digoeroenggoesoeh keur
barangmimiti, nja eta panoengtoenga-
nana moal diběrkahan. *a* p. 28 : 20.
22 [a] Oelah ngomong: Aing dek malěs ka-
gorengan; koedoe ngarěp-ngarěp ka Pa-
ngeran, tangtoe njalamětkeun ka ma-
neh. *a* p. 17 : 13: 24 : 29; Roem 12 : 17.
23 [a] Batoe doewa roepa kagiroek Pange-
ran; sarta taradjoe palsoe hanteu hade.
*a* p. 20 : 10.
24 [a] Lengkah djalma ti Pangeran; koe-
maha manoesa pibisaeun těrang dina
djalanna? *a* p. 16 : 9.
25 [a] Minangka ridjět ka manoesa goe-
goep njěboet: Ijeu teh soetji; ari geus
prak nadar, kakara nimbang-nimbang.
*a* Goer. 5 : 4.
26 Radja noe pintěr [a] ngaboerisatkeun
noe daroraka, sarta disina digelengan
roda. *a* p. 20: 8.
27 [a] Soekma manoesa minangka damar
ti Pangeran, nitik-nitik sagala kamar
di djěro batin. *a* 1 Kor. 2 : 11.
28 Kahemanan djeung kajaktian ngadja-
ga ka radja; sarta panglinggihanana
ditanggeuj koe kahemanan.
29 Pěrhijasan djalma baroedjang, nja eta
kakoewatanana; sarta kamoeljaän djal-
ma karolot, [a] nja eta boeoek bodas.
*a* p. 16 : 31.
30 Ngarangket wani bohak matak nga-
běrěsihkeun kagorengan; estoe ngagě-
boeg matak ngaběrěsihkeun kamar-ka-
mar di djěro batin.

## PASAL 21.

Hate [a] radja aja di panangan Pangeran
sapěrti waloengan tjai; diběněrkeun
ka mana bae noe koe Pangeran dikěr-
sakeun. *a* Djab. 33 : 15.
2 [a] Sakabeh djalan djalma koe pang-
rasana sorangan lěmpěng; tapi Pange-
ran noe nimbang sagala hate. *a* p. 16 : 2.
3 [a] Ngalampahkeun kaběněran djeung
kaädilan kapilih koe Pangeran alah
batan koerban. *a* 1 Sam. 15 : 22.
4 [a] Loehoer panon, djeung goeměde
hate, estoe damar djalma daroraka do-
sa bae. *a* Djab. 101 : 5.
5 [a] Pamikir djalma gětol noengtoen
woengkoel kana leuwihan; sabalikna
saha-saha noe roesoeh teuing mah, moe-
roe woengkoel kana kakoerangan.
*a* p. 10 : 4; 20 : 21.
6 Ngoempoelkeun radja-brana koe lan-
taran letah palsoe, ibarat halimoen noe
kakěboetkeun koe angin; [noe milam-
pah kitoe] njijar pati. *a* p. 10 : 2; 1 Tim. 6 : 9.
7 Pangaroeksak noe daroraka sok ma-
wa-mawa dirina; sabab arěmboengeun
ngalampahkeun hoekoem.
8 Djalan djalma dosa oewak-iwěk; ari
moenggoeh noe běrěsih mah, lakoe-lam-
pahna lěmpěng.
9 [a] Měnding dijoek di toengtoeng soe-
hoenan, ti batan babarěngan djeung pa-
madjikan tjerewedan saimah reudjeung.
*a* p. 21 : 19; 25 : 24.
10 Njawa djalma doraka mikahajang ka-
na kagorengan; batoerna ge teu mang-
gih koernija dina panon manehna.
11 [a] Lamoen toekang mojok disiksa, noe
bodo djadi pintěr; sarta lamoen noe pin-
těr dipapatahan, tangtoe nampanan
kanjaho. *a* p. 19 : 25.
12 Noe běněr ngawaskeun ka imah noe
doraka, eukeur noe daroraka digěbroes-
keun kana katjilakaän.
13 Saha-saha noe njotjokan tjeulina, ěm-
boeng ngadenge ngadjěritna noe mala-
rat, nja eta sabalikna měngke sasambat,
tapi moal dikaboel.
14 [a] Pamere di noe boeni ngalěmpěrkeun
doeka; sarta paroeroeba dina kandoengan
ngalědjarkeun aměk rosa. *a* p. 17 : 8.
15 Ngalampahkeun hoekoem djadi kaboe-
ngahan djalma noe běněr, tatapi karoek-
sakan ka sakoer noe njijeun kadorakaän.
16 Manoesa noe sasab ti djalan kapin-
těran, pireureuheun di pakoempoelan
noe paraeh.
17 [a] Saha-saha noe rěsěpan kana ka-

boengahan, pidjadieun djalma boetoeh;
djeung saha-saha noe rĕsĕpan ka tji-
anggoer djeung minjak, moal djadi
beunghar. *a* p. 23 : 20.
18 [a] Noe doraka pipanĕboeseun noe bĕ-
nĕr; sarta toekang tjidra pigagantieun
djalma saestoe. *a* p. 11 : 8.
19 [a] Mĕnding tjitjing dina tanah soe-
woeng, ti batan babarĕngan djeung pa-
madjikan tjerewedan sarta poendoengan.
*a* p. 21 : 9.
20 Di djĕro pangtjitjingan noe pintĕr aja
radja-brana matak rĕsĕp, sarta minjak;
sabalikna manoesa noe gĕdjoel mah nga-
lĕglĕg sipat kitoe.
21 Saha-saha noe ngobrek kana kabĕ-
nĕran djeung kana kahemanan, tangtoe
manggih hiroep, kabĕnĕran djeung ka-
hormatan.
22 [a] Noe pintĕr ngoenggahan nagara djal-
ma pĕrkosa, sarta ngaroeboehkeun ben-
teng noe koe eta diandĕlkeun. *a* p. 24 : 5.
23 [a] Noe ngaraksa biwirna djeung letah-
na, ngaraksa njawana, diloepoetkeun
tina kasoekĕran. *a* p. 13 : 3.
24 Saha-saha noe angkoeh tjirigih, nga-
ranna toekang mojok; tingkah-polahna
kalawan kaleberan angkoeh.
25 [a] Napsoe djalma ngĕdoel tangtoe ma-
ehkeun ka dinja; karana leungeunna
ĕmboeng digawe. *a* p. 13 : 4.
26 Sapopoë eta teh boga hawa-napsoe;
[a] sabalikna noe bĕnĕr mah barangbere,
sarta teu ngoretkeun. *a* Djab. 37 : 26.
27 [a] Koerban noe daroraka matak gi-
roek; geus poegoeh lamoen disangga-
keun kalawan nijat goreng. *a* p. 15 : 8.
28 [a] Saksi noe ngabohong tangtoe tiwas;
sabalikna djalma noe tĕmĕn ngadenge
mah bakal mitjatoer saĕndĕngna.
*a* p. 19 : 5.
29 Koe djalma doraka beungeutna di-
djijeun kandĕl; ari moenggoeh noe sa-
estoe mah, nja eta mageuhkeun djalanna.
30 Taja kapintĕran, djeung taja pangar-
tian, sarta taja tarekah baris ngalawan
ka Pangeran.
31 [a] Koeda disadijakeun baris poĕan pĕ-
rang; dĕmi noe kagoengan oenggoel mah,
nja Pangeran. *a* Djab. 33 : 17.

## PASAL 22.

Kasĕboetkeun [a] hade, oentjoel ti batan
kabeungharan gĕde; sarta koernija
leuwih ti batan ĕmas-perak. *a* Goer. 7 : 1.
2 [a] Noe beunghar djeung noe miskin
paämprok; kabeh ge damĕlan Pangeran.
*a* p. 29 : 13.
3 [a] Noe boga akal sok tĕgĕs ka piba-
jaeun, seug njoempoet; sabalikna noe
barodo mah madjoe bae, toeloej njan-
dang lara. *a* p. 27 : 12.
4 Karĕndahan djeung sijeun koe Pa-
ngeran, gandjaranana kabeungharan, ka-
hormatan, sarta hiroep.
5 Dina djalan djalma bengkok reja boe-
rang, reja djirĕt; saha-saha noe nga-
raksa njawana, ngadjaoehan ti eta.
6 Koedoe magahan ka boedak noeroet-
keun djalanna; dimana geus kolot oge
moal njingkir ti dinja.
7 Noe beunghar moerba ka noe ma-
riskin; sarta noe ngindjeum djadi ka-
woela djalma noe ngindjeumkeun.
8 [a] Saha-saha noe njĕbarkeun kagore-
ngan, mĕngke miboewatan katjilakaän;
sarta panggĕboeg napsoena mĕngke roek-
sak. *a* Aj. 4 : 8; Gal. 6 : 7.
9 [a] Saha-saha noe balabah, nja eta tang-
toe dibĕrkahan; karana njidĕkahkeun
ti rĕdjĕkina ka noe malarat. *a* p. 11 : 25.
10 Toekang mojok djongklokkeun, tang-
toe paseja ka loewar; djĕp padoe djeung
ngahihina eureun.
11 Saha-saha noe soeka bĕrĕsih hate, noe
biwirna matak loetjoe, radja noe djadi
sobatna.
12 Sotja Pangeran ngadjaga kanjaho; ari
omongan toekang tjidra koe andjeunna
disina reuntas.
13 [a] Tjarek noe ngĕdoel: Aja singa di
loewar; koela sijeun dipodaran di tĕngah
loeloeroeng! *a* p. 26 : 13.
14 [a] Soengoet awewe sedjen ibarat pi-
loewang djĕro; saha-saha noe dibĕndon
koe Pangeran, tigoebrag ka dinja.
*a* p. 23 : 27.
15 Kapaloengan katjangtjang dina hate
boedak; [a] tapi koe panggĕboeging pa-
mĕpĕrih didjaoehkeun ti dinja. *a* p. 23 : 13.
16 Saha-saha noe nganijaja ka noe ma-
larat, hajang ngalobakeun bandana, ki-
toe deui noe mere ka noe beunghar,
ngan matak kakoerangan bae.

17 [a] Tjeuli maneh tjondongkeun, sarta
dengekeun piwoeroek djalma palintĕr;
djeung hate maneh sing titen ka ka-
18 njaho kami. 'Karana matak rĕsĕp,

lamoen koe maneh diampihkeun di djĕro
batin; tangtoe pada tĕtĕp sarejana dina
19 biwir maneh. 'Noe matak kami mere
njaho ka maneh ajeuna, nja ka diri
maneh pisan, noe dipalar soepaja maneh
20 ngandĕl ka Pangeran.' Saĕnjana, noe koe
kami ditoeliskeun pikeun maneh teh
pamoestoengan piwoeroek, eusina pa-
21 patah djeung kanjaho; 'noe dipalar nga-
njahokeun ka maneh katangtoeanana
pamagahan sajakti, soepaja maneh bisa
ngabalĕsan omongan sajakti ka noe ni-
tah diri maneh. *a* p. 2 : 2; 4 : 20.
22 [a] Maneh oelah ngarinah ka noe ma-
larat, sabab eta teh malarat; djeung
oelah ngarĕmpak noe balangsak [b] dina
23 lawang; 'karana Pangeran tangtoe [c]
mangngoeroeskeun prakarana, sarta noe
ngarinah ka eta, tangtoe koe andjeunna
dirampas njawana. *a* p. 14 : 31.
*b* 5 Moesa 16 : 18; Aj. 5 : 4. *c* p. 23 : 11.
24 Maneh oelah babatoeran djeung ahli
ambĕk, sarta oelah reureudjeungan
25 djeung djalma panasan ati; 'bisi maneh
noeroetan lampahna, sarta ngadatang-
keun ridjĕt ka njawa maneh.
26 [a] Maneh oelah kabilang ka noe nang-
gĕl batoer atawa ka noe nanggoeng
27 hoetang. 'Oepama maneh teu boga keur
majar, pinaoneun ditjokot pangheësan
maneh noe dikĕdĕngan? *a* p. 11 : 15; 17 : 18.
28 [a] Maneh oelah ngowahan watĕs ba-
heula, beunang njijeun karoehoen maneh.
*a* 5 Moesa 27 : 17; p. 23 : 10.
29 Tijap-tijap maneh nendjo djalma noe
mahir dina pagaweanana, tangtoe pi-
ajaeun di pajoeneun radja-radja; moal
piajaeun di hareupeun djalma hina.

## PASAL 23.

Lamoen maneh keur ngarijoeng dahar
djeung noe kawasa, koedoe tĕgĕs pi-
2 san ka noe di hareupeun maneh. 'Djeung
koedoe ngantĕlkeun peso kana beuheung
maneh, oepama maneh djadi toekang
3 rĕwog. 'Oelah rĕsĕp ka panjoegoehanana;
karana kahakanan sipat bohong eta teh.
4 [a] Oelah njoesahkeun maneh hajang
beunghar; tjoelkeun pangartian maneh.
5 'Naha maneh dek ngahibĕrkeun panon
maneh ka sipat kitoe? da tereh moesna;
karana eta teh tangtoe njijeun djang-
djang keur dirina, sapĕrti galoedra noe
hibĕr ka langit. *a* p. 27 : 24.
6 Maneh oelah ngahakan kahakanan
djalma noe sirik-pidik, djeung oelah rĕ-
7 sĕp ka panjoegoehanana. 'Karana sa-
koemaha pikirna sadjĕro atina, nja kitoe
watĕkna. Omongna ka maneh: Mangga
dahar-leueut! tapi hatena mah teu nga-
8 reudjeungan ka maneh. 'Hoewap maneh
noe geus dihakan, meureun koe maneh
dioetahkeun deui; sarta omongan maneh
noe soemejah moebadir.
9 [a] Maneh oelah mitjatoer malar kade-
nge koe noe gĕdjoel; karana tangtoe
njoemahkeun kana kapintĕran omongan
maneh. *a* p. 9 : 8.
10 [a] Maneh oelah ngowahan watĕs ba-
heula, djeung oelah ngasoepan lahan
11 pahatoe. 'Karana Poerah ngadjait eta
langkoeng kawasa; [b] andjeunna tangtoe
mangngoeroeskeun prakarana ka maneh.
*a* p. 22 : 28. *b* p. 22 : 23.
12 Hate maneh datangkeun kana pamĕ-
pĕrih; kitoe deui tjeuli maneh kana
pamagahan kanjaho.
13 [a] Oelah tinggal mĕpĕrih ka boedak;
lamoen koe maneh diteunggeulan koe
14 panggĕboeg, moal pipaeheun. 'Ana [b] koe
maneh diteunggeulan koe panggĕboeg,
tangtoe njawana koe maneh diloepoet-
keun ti naraka. *a* p. 29 : 15, 17. *b* p. 22 : 15.
15 [a] Eh anaking! oepama hate maneh
pintĕr, tangtoe boengah hate kami, nja
16 diri kami pisan; 'sarta kaboeboewahan
kami tangtoe soeka-soeka, lamoen biwir
maneh ngomong noe saestoe. *a* p. 27 : 11.
17 [a] Hate maneh oelah sirik ka noe ma-
rigawe dosa; satĕgĕsna maneh koedoe
aja di djĕro sijeun koe Pangeran sa-
18 popoë; 'karana saĕnjana [b] aja aherat,
sarta pangharĕpan maneh moal datang
ka dipĕgatkeun. *a* p. 3 : 31; 24 : 1. *b* p. 24 : 14.
19 [a] Eh anaking! maneh koedoe ngade-
nge, sarta masing pintĕr; djeung hate
20 maneh sing kĕbat di djalan. 'Maneh
poma-poma oelah kabilang [b] ka noe
beuki nginoem anggoer, atawa ka noe
21 beuki njatoe laoek; 'karana saha-saha
noe beuki nginoem atawa beuki njatoe,
tangtoe djadi miskin; [c] sarta beuki heës
matak papakean roewang-rawing.
*a* p. 4 : 10, 11. *b* Roem 13 : 13. *c* p. 20 : 13.
22 [a] Masing noeroet ka bapa, noe nga-
joegakeun ka maneh; djeung oelah njoe-
mahkeun ka indoeng maneh, ana geus
kolot. *a* p. 1 : 8.

23 [a] Koedoe meuli kajaktian, sarta oelah
didjoewal deui; nja meuli kapintĕran, pa-
mĕpĕrih, djeung pangartian. a p. 4 : 7.
24 [a] Bapana noe bĕnĕr tangtoe gĕraheun
liwat-saking; djeung saha-saha noe nga-
joegakeun anak pintĕr, tangtoe boenga-
25 heun koe eta. 'Indoeng-bapa maneh sina
boengah; anoe ngadjoeroekeun ka ma-
neh sina gĕrah. a p. 27 : 11.
26 Eh anaking! hate maneh bikeun ka
kami, djeung panon maneh masing soeka
27 ka djalan kami. 'Karana [a] dajang ibarat
piloewang djĕro; djeung awewe bangsa
28 lijan ibarat soemoer singgĕt. 'Malah-
malah eta teh [b] sok ngadodoho tjara
begal, sarta nambah-nambahan anoe
tjidra di manoesa. a p. 22 : 14. b p. 7 : 12.
29 Saha teja noe sok alah-alahan? saha
teja noe sok adoeh-adoehan? saha teja
noe sok paseja? saha teja noe sok gĕ-
gĕroengan? saha teja noe sok tjatjad teu
karana sabab? saha teja noe sok beu-
30 reum nja panon? 'Nja sakoer [a] noe lam-
bat-lamboet ngabanding anggoer, djeung
sakoer noe koempoel ngarasa-rasa inoe-
31 man baoeran. 'Oelah nendjoan anggoer
tina beureum roepana, tina nembong-
keun tjahajana dina loemoer, atawa tina
32 ngotjorna sakitoe tĕroes. 'Ahirna ngegel
sapĕrti oraj, nja njantok tjara oraj santja.
33 'Ret panon maneh nendjo ka awewe-
awewe sedjen, djeung hate maneh ngo-
34 mong teu moepakat. 'Sarta maneh pi-
djadieun sapĕrti noe heēs di tĕngah laoet,
djeung tjara noe heēs dina tjongo tihang
35 kapal. '[Piomongeun maneh]: Aja noe
meupeuh ka aing, tapi aing teu njĕri;
aja noe merekpek ka aing, tapi koe aing
teu karasa; dimana aing geus hoedang,
seg dek ditejang deui. a Jĕs. 5 : 11, 12.

## PASAL 24.

Maneh [a] oelah sirik ka djalma noe ga-
roreng, sarta oelah rĕsĕp reureudjeu-
2 ngan djeung eta. 'Karana hatena ngan
mikir-mikir njijeun karoeksakan, djeung
biwirna ngan ngomong-ngomongkeun
njijeun kasoesahan. a p. 23 : 17.
3 Imah diadĕgkeun koe lantaran kapin-
tĕran, djeung dipageuhkeun koe lantaran
4 pangartian. 'Sarta koe lantaran kanjaho
kamar-kamarna diareusian koe saroepa-
ning barang noe moelja djeung matak
rĕsĕp.
5 [a] Djalma noe pintĕr, djadi bĕdas; sarta
djalma noe boga kanjaho, gĕde tanaga.
6 'Karana maneh [b] ngalampahkeun pĕrang
maneh koedoe sing asak rĕrĕmpoegan;
sarta loba pangrĕmpagan matak kasa-
lamĕtan. a p. 21 : 22; Goer. 9 : 16. b p. 11 : 14; 20 : 18.
7 [a] Moenggoeh noe gĕdjoel kapintĕran
loehoer teuing; eta di djĕro lawang sok
tara ngangahkeun soengoetna. a p. 14 : 6.
8 Saha-saha noe mikir hajang migawe
kagorengan, tangtoe ka eta pada njarĕ-
boet toekang djoelig.
9 Pikiran noe paloeng nja dosa; sarta
kagiroek manoesa nja toekang mojok.
10 Ari maneh leutik ati keur poēan ka-
soekĕran, soekĕr kakoewatan maneh.
11 [a] Rĕboet koe maneh djalma noe di-
goesoer rek dipaehan; ari saha-saha noe
daloegdag-daligdeug ka pameuntjitan,
12 koe maneh poma-poma halangan. 'La-
moen maneh ngomong: Saĕnjana, koela
teh teu njaho eta; naha [b] noe nimbang
sagala hate teu waspaoseun? sarta noe
ngadjaga njawa maneh teu oeningaeun?
[c] geus tangtoe andjeunna pimalĕseun ka
manoesa, noeroetkeun koemaha paga-
weanana bae.
a Aj. 29 : 12. b p. 21 : 2. c Roem 2 : 6.
13 Eh anaking! [a] koedoe ngahakan ma-
doe, sabab hade; sarta atjining madoe
14 amis dina lalangit maneh. 'Nja kitoe
maneh koedoe diadjar kapintĕran pikeun
njawa maneh; ana geus kapanggih koe
maneh, sarta [b] geus nĕpi ka aherat, seug
pangharĕpan maneh moal datang ka di-
pĕgatkeun. a p. 25 : 16. b p. 23 : 18.
15 Maneh oelah ngintip-ngintip, eh djal-
ma doraka! ka pangtjitjingan djalma
noe bĕnĕr; djeung oelah ngaroeksakkeun
16 ĕnggonna. 'Karana [a] noe bĕnĕr, nadjan
laboeh toedjoeh kali, hoedang deui hoe-
dang deui; sabalikna noe daroraka mah
tangtoe pada tisoesoet kana katjilakaān.
a Aj. 5 : 19; Djab. 37 : 24.
17 [a] Maneh oelah boengah, samangsa moe-
soeh maneh laboeh; sarta samangsa eta
tisoesoet, poma hate maneh oelah gĕrah;
18 'soepaja oelah katingali koe Pangeran;
estoe goreng di pajoeneunana, sarta ma-
tak andjeunna ngoendoerkeun bĕndoena
ti eta. a Aj. 31 : 29; p. 17 : 5.
19 [a] Maneh oelah panas ati tina sabab
bangsat-bangsat; oelah sirik ka noe da-
20 roraka; 'karana noe goreng teu meu-

nang aherat; [b] damar noe daroraka tang-
toe dipareuman. *a* Djab. 37 : 1. *b* Aj. 18 : 5; p. 13 : 9.
21 Eh anaking! [a] koedoe sijeun koe Pa-
ngeran sarta koe radja; poma oelah
22 tjampoer djeung noe gindi pikir; 'kara-
na balahina ngadak-ngadak pidatangeu-
nana; sarta pitjilakaeun eta noe doewa,
saha noe njaho? *a* 1 Petr. 2 : 17.

23 Ijeu aja deui siloka djalma palintĕr.
[a] Pilih-kasih dina ngahoekoeman han-
24 teu hade. 'Saha-saha noe ngomong ka
noe doraka: Maneh teh bĕnĕr; nja eta
bakal disapa koe bangsa-bangsa, dipi-
25 kangewa koe kaom-kaom; 'sabalikna,
sakoer noe njiksa mah ka dinja, [b] pingeu-
naheun; geus tangtoe pada didatangan
bĕrkah kahadean. *a* 5 Moesa 1 : 17. *b* p. 28 : 23.
26 Ngadjawab koe omongan bĕnĕr, ibarat
njijoem kana biwir.
27 Oeroeskeun heula pagawean maneh di
loewar, sarta sadijakeun dina lahan pi-
keun maneh; kakara maneh njijeun imah
keur maneh.
28 Maneh oelah djadi saksi noedoeh ka
batoer teu karana sabab; naha maneh
dek madaja koe biwir maneh?
29 [a] Oelah ngomong: Sakoemaha si Anoe
migawe ka aing, nja kitoe aing dek miga-
we deui ka dinja; ka hidji-hidji djalma
aing dek ngabalĕs noeroetkeun koemaha
pagaweanana bae. *a* p. 20 : 22; Mat. 5 : 25.
30 Kami ngaliwat ka lahan hidji djalma
ngĕdoel, sarta ka kĕbon anggoer hidji
31 manoesa noe koerang pikir. 'Doemada-
kan, kabehna ngan walang sangit bae
noe ngadjadi, saloewarna kalipoetan koe
tjoetjoek-tjoetjoekan, sarta pagĕrna ba-
32 toe geus roentoeh. 'Ana kadjeueung koe
kami, seug ditjatĕt koe ati; barang koe
kami katendjo, seug kami ngalap papa-
33 tahna. 'Meueus-meueus [a] heĕs, meueus-
meueus lĕlĕjĕpan, meueus-meueus sida-
34 kĕp bari ngĕdĕng: 'heg datang kamis-
kinan maneh tjara begal, djeung panga-
boetoeh maneh sapĕrti djalma noe njikĕp
pakarang. *a* p. 6 : 10, 11.

## PASAL 25.

Ijeu aja deui siloka Soeleman, beunang
njoetat abdi-abdi Hiskia, radja Joeda
teja.
2 Kamoeljaän Allah teh [a] ngaboenikeun
pĕrkara; sabalikna kamoeljaän radja-ra-
dja mah ngadongdon pĕrkara.
*a* 5 Moesa 29 : 29.
3 Loehoerna langit, djeung djĕrona boe-
mi, kitoe deui manah radja-radja teu
beunang didongdon.
4 Koedoe ngeuweuhkeun tai tina perak,
seug ka loewar pibarangeun baris kama-
5 san. 'Koedoe ngeuweuhkeun noe doraka
ti pajoeneun radja, seug panglinggiha-
nana dipageuhkeun koe kabĕnĕran.
6 Oelah sok moendjoelkeun maneh di
pajoeneun radja, djeung oelah mantjat
7 ka paranti noe gĕde-gĕde; 'karana mĕn-
ding maneh dilahiran: [a] Sĕr oenggah
ka dijeu, ti batan maneh dihandapkeun
di pajoeneun menak, noe katendjo koe
panon maneh. *a* Loek. 14 : 8.
8 Maneh oelah sok gantjang ka loewar
mĕrkarakeun; bisi maneh dina ahirna
migawe koewa-kijeu, lamoen maneh geus
diwirangkeun koe lawan maneh.
9 [a] Oeroeskeun prakara maneh reudjeung
lawan maneh, [b] tapi oelah moekakeun ra-
10 sijah noe sedjen; 'bisi noe ngadenge
njĕla ka maneh; tangtoe maneh dipi-
omong teu eureun-eureun.
*a* Mat. 18 : 15. *b* p. 20 : 19.
11 [a] Omongan noe ditjatoerkeun ning-
gang pipĕrnaheunana, ibarat djĕdjĕroe-
kan ĕmas diwadahan koe talĕm perak.
*a* p. 15 : 23.
12 Saha-saha noe ngawarah sarta pintĕr,
ninggang tjeuli noe ngadenge, nja eta
ibarat anting ĕmas djeung kangkaloeng
ĕmas aloes.
13 [a] Oetoesan noe satoehoe diangkĕn koe
noe miwarang sapĕrti tiis saldjoe keur
mangsa diboewat; karana njĕnangkeun
manah djoeraganana. *a* p. 13 : 17.
14 Djalma noe moedji maneh tina pa-
mere palsoe, ibarat tĕdoeh djeung angin,
tapi teu djadi hoedjan.
15 [a] Kapala sok kawoedjoek koe kasare-
han, sarta letah leuleus sok motongkeun
baloeng. *a* p. 15 : 1; 16 : 14.
16 Tijap-tijap maneh manggih madoe, kop
hakan, tapi sing meudjeuhna; bisi maneh
seubeuh teuing, tangtoe dioetahkeun deui.
17 Soekoe maneh sina tjarang ka imah
sobat; bisi sobat datang ka seubeuheun
koe maneh, sarta geuleuheun ka maneh.
18 Saha-saha djalma, noe djadi saksi pal-
soe, noeding ka batoer, [a] nja eta ibarat

gada, djeung pĕdang, sarta djamparing
seukeut. *a* Djab. 52 : 4; 64 : 4.
19 Ngandĕl ka toekang tjidra dina mangsa
kasoekĕran, ibarat hoentoe potong
djeung soekoe loempoeh.
20 Saha-saha noe nganjanjikeun njanjian
keur soesah hate, nja eta ibarat noe
ngalaän papakean keur mangsa tiris;
tjoeka ninggang sĕndawa.
21 [a] Oepama noe geuleuh ka maneh keur
kalempohan, koedoe bere kahakanan,
sina dadaharan; sarta oepama keur ha-
labhabeun, koedoe bere tjai, sina ngi-
22 noem; 'karana maneh ari kitoe mah
ibarat noempoekkeun roehak roehaj dina
sirahna; sarta tangtoe dibalĕs ka ma-
neh koe Pangeran. *a* Roem 12 : 20.
23 Angin ti kaler mawa hoedjan; nja kitoe
letah boeni mawa beungeut tjamĕroet.
24 [a] Mĕnding dijoek di toengtoeng soe-
hoenan, ti batan babarĕngan djeung pa-
madjikan tjerewedan saimah reudjeung.
*a* p. 21 : 9, 19.
25 Bedja hade ti nagara djaoeh, ibarat
tjai tiis ka njawa tjape.
26 Djalma bĕnĕr, noe datang ka gingsir
tina sabab noe doraka, ibarat tji-njoe-
soe kiroeh djeung soemoer lĕtjĕk.
27 [a] Ngahakan madoe loba teuing, han-
teu hade; tapi ngadongdon kamoeljaän
sipat kitoe, matak hormat. *a* p. 24 : 13.
28 [a] Saha-saha djalma, noe teu bisa njan-
dĕt soekmana, ibarat nagara boenga-
ngang, teu koetaän. *a* p. 16 : 32; 29 : 11.

## PASAL 26.

Sapĕrti saldjoe keur oesoem halodo,
djeung tjara hoedjan keur oesoem di-
boewat, nja kitoe noe gĕdjoel teu pĕr-
nah meunang hormat.
2 Sapĕrti piit poer lapoer, djeung tjara
kapinis bĕr hibĕr, nja kitoe panjapa noe
teu karana sabab moal tinĕkanan.
3 [a] Pĕtjoet baris koeda, kadali baris
kalde, [b] ari panggĕboeg baris tonggong
noe garĕdjoel. *a* Djab. 32 : 9. *b* p. 10 : 13; 19 : 29.
4 [a] Maneh ngadjawab ka noe gĕdjoel,
oelah noeroetkeun kapaloenganana; bisi
maneh oge djadi saroewa djeung eta.
*a* 1 Petr. 3 : 9.
5 Ngadjawab ka noe gĕdjoel koedoe
noeroetkeun kapaloenganana; bisi eta
boga angkeuh pintĕr.
6 Saha-saha noe ngirimkeun bedja koe
lantaran noe gĕdjoel, ibarat noe neuk-
teuk soekoe sorangan, sarta noe ngi-
noem panganijaja.
7 Lepet soekoe noe ngempor; nja kitoe
siloka dina biwir noe garĕdjoel.
8 Tjara noe nalikeun batoe dina ban-
dring, nja kitoe noe mere hormat ka
noe gĕdjoel.
9 Sapĕrti iteuk kalijage, noe dioeng-
koelkeun koe leungeun noe mabok, nja
kitoe siloka dina biwir noe garĕdjoel.
10 Tjara toekang panah noe ngaraheutan
saniskara, nja kitoe noe ngoelikeun noe
gĕdjoel sarta noe ngoelikeun saha bae
noe ngaliwat.
11 [a] Sapĕrti andjing malikan oetahna,
nja kitoe noe gĕdjoel sok mindoan ka-
paloenganana. *a* 2 Petr. 2 : 22.
12 [a] Tijap-tijap maneh nendjo djalma boga
angkeuh pintĕr, aja oge arĕp-arĕpeun ka-
na pihadeëun noe gĕdjoel ti batan eta.
*a* p. 29 : 20.
13 [a] Tjarek noe ngĕdoel: Aja noe nga-
gaoer di djalan, aja singa di tĕngah
loeloeroeng! *a* p. 22 : 13.
14 Sapĕrti panto galar-gilir dina engselna,
nja kitoe noe ngĕdoel dina pangheësa-
nana.
15 [a] Noe ngĕdoel njotjolkeun leungeunna
kana piring; ari rek dipoendoerkeun ka
soengoetna tjapeëun. *a* p. 19 : 24.
16 Noe ngĕdoel sok boga angkeuh dirina
pintĕr alah batan toedjoeh djalma noe
bisa ngadjawab lantip.
17 Djalma ngaliwat, anoe ngambĕk tina
hal padoe anoe lain oeroesan sorangan,
ibarat noe njĕkĕl tjeuli andjing.
18 Sapĕrti noe gelo, noe mĕsatkeun seu-
neu, atawa djamparing, atawa noe ma-
19 tak paeh, 'nja kitoe djalma noe nga-
daja ka batoer, bari ngomong: Koela
teh saĕnjana panganggoeran bae.
20 [a] Lamoen euweuh soeloeh, seuneu
pareum; sarta lamoen taja noe istori,
djĕmpe paseja. *a* p. 22 : 10.
21 Sapĕrti arĕng geusan roehak roehaj,
djeung soeloeh geusan seuneu, nja kitoe
djalma noe rĕsĕpan paseja geusan njoen-
doet pipadoeëun.
22 [a] Omongan noe istorian ibarat kaha-
kanan ngareunah, sarta noe kitoe sok
aboes kana beuteung, ka djĕrona pisan.
*a* p. 18 : 8.
23 Biwir sono, tapi hate goreng, ibarat
wadah sipat taneuh kasapoet tai perak.

24 [a] Noe geuleuh sok njamoer koe biwirna, tapi sadjĕro batinna mah eta
25 naheunkeun tipoe. 'Satijap-tijap saneh ngomongna, poma oelah pĕrtjaja ka manehna; karana hatena ngandoeng [b] toedjoeh pĕrkara noe matak giroek.
*a* p. 10 : 18. *b* p. 6 : 16.

26 Kageuleuhan sok ditoetoepan koe lampah ngabobodo; tapi kagorenganana tangtoe kaboeka dina koempoelan.

27 [a] Saha-saha noe njijeun piloewang, tangtoe tigoebrag ka djĕrona; djeung saha-saha noe ngadjoengkĕlkeun batoe, nja ka dinja pimalikeunana.
*a* Djab. 7 : 16; Goer. 10 : 8.

28 Letah palsoe geuleuheun ka beunangna niwaskeun; djeung biwir leutjir njijeun tidjongklok.

## PASAL 27.

Oelah [a] sok moedji maneh koe poë isoek; karana maneh teu njaho noe koe poë bakal didjoeroekeun. *a* Jak. 4 : 13, 14.

2 [a] Oetamana maneh dipoedji koe noe sedjen, oelah sok koe soengoet sorangan; oetamana koe bangsa lijan, oelah sok koe biwir sorangan. *a* 2 Kor. 10 : 18.

3 Batoe nja beurat, djeung keusik nja ampĕg; tatapi poendoeng noe paloeng mah beurat ti batan eta doewa pĕrkara.

4 Panas ati sok sasangklĕng, djeung ambĕk sok goentoer; tapi saha noe bisa tagĕn di hareupeun dĕngki?

5 Mĕnding njawad di noe negla, ti batan njaäh di noe boeni.

6 Bohak ti noe njaäh datangna tina satoehoe; ari tjijoem noe geuleuh mah moerah.

7 Djalma noe seubeuh ngidĕk-ngidĕk atjining madoe; sabalikna moenggoeh djalma noe kalempohan mah sakoer noe pait ge amis.

8 Sapĕrti manoek noe ngalantrah ti sajangna, nja kitoe djalma noe ngalantrah ti ĕnggonna.

9 Minjak djeung seuseungitan matak ngaboengahkeun hate; nja kitoe keneh kaämisan sobat oerang tina rĕmpoeging ati.

10 Sobat maneh, nja sobat bapa maneh, [a] poma oelah ditinggalkeun; sarta maneh oelah ngadatangan ka imah doeloer maneh keur poëan maneh balahi. Mĕnding tatangga noe deukeut, ti batan doeloer noe djaoeh. *a* p. 18 : 24.

11 Eh anaking! masing pintĕr; [a] sarta boengahkeun ati kami, sangkan kami bisa ngabalĕsan omong ka noe ngahinakeun ka kami. *a* p. 15 : 20.

12 [a] Noe boga akal sok tĕgĕs ka pibajaeun, seug njoempoet; sabalikna noe barodo mah madjoe bae, toeloej njandang lara. *a* p. 22 : 3.

13 [a] Lamoen aja noe nanggoeng noe sedjen, tjokot pakena; sarta djinisna djijeun gade tina sabab noe lijan.
*a* p. 20 : 16; 22 : 26.

14 Saha-saha noe ngatoerkeun bĕrkah ka sobat make sowara bĕdas, wantji isoek-isoek, hoedang braj beurang, nja eta diitoengkeun ka manehna asoep panjapa.

15 [a] Botjor teu eureun-eureun keur poëan ngĕtjrĕk hoedjan, sarta pamadjikan tje-
16 rewedan, saroewa bae. 'Saha-saha noe mĕgatan eta, ibarat mĕgatan angin, djeung ibarat newak minjak koe leungeun. *a* p. 19 : 13.

17 Beusi diasah koe beusi; nja kitoe djalma ngasah beungeut batoer.

18 [a] Saha-saha noe ngadjaga tangkal kondang, ngahakan boewahna; djeung saha-saha noe ngesto ka djoeraganana, pimeunangeun hormat. *a* 1 Radj. 4 : 25.

19 Sapĕrti dina tjai beungeut pahareup-hareup djeung beungeut, nja kitoe hate manoesa djeung pada manoesa.

20 [a] Ĕnggon noe maot sarta djeung djoerang tara seubeuheun; nja kitoe keneh panon manoesa tara seubeuheun.
*a* p. 30 : 16.

21 [a] Panglĕboeran baris perak, djeung parapen pikeun ĕmas; dĕmi djalma mah [ditjobana] koe biwir noe moedji ka manehna. *a* p. 17 : 3.

22 Masih noe paloeng koe maneh ditoetoe di djĕro lisoeng, make haloe, datang ka tjampoer djeung beunjeurna oge, kapaloenganana moal njingkir ti manehna.

23 Maneh sing sarĕgĕp nja nganjahokeun ka roepa ĕmbe-domba maneh; hate ma-
24 neh sing tĕgĕs ka ingon-ingon. 'Karana kamoektian moal salalanggĕngna; tjatjakan makoeta karah toeroen-toemoe-
25 roen? 'Djoekoet toehoer bejak, beh tembong djoekoet ngora; heug pada ngala
26 piparabeun ka pigoenoengan. 'Anak domba pipakeëun maneh, djeung badot baris

27 pameuli lahan; 'sarta piajaeun tji-soesoe
ĕmbe tjoekoep keur hakaneun maneh,
nja keur hakaneun saeusi-imah maneh;
kitoe deui kahiroepan baris landjang-
landjang maneh.

## PASAL 28.

Noe doraka [a] kalaboer, nadjan taja noe
ngoedag; sabalikna noe balĕnĕr mah
kĕndĕl tjara singa ngora. *a* 3 Moesa 26 : 17, 36.
2 Tina kamasijatan eusi tanah noe ma-
tak kapalana loba; sabalikna lamoen
manoesa aja pangarti, aja kanjaho mah,
pangkat teh sok lila.
3 Djalma asal miskin, noe nganijaja ka
noe malarat, ibarat hoedjan riboet, noe
mejakkeun pirĕdjĕkieun.
4 Saha-saha noe ninggalkeun toret, ma-
roedji noe doraka; sabalikna noe nges-
toekeun toret mah pada mĕrangan ka
darinja.
5 Djalma garoreng teu ngaharti hoe-
koem; [a] sabalikna noe narejangan Pa-
ngeran mah pada ngaharti saniskara.
*a* 1 Kor. 2 : 15.
6 [a] Mĕnding noe miskin, noe loemampah
djeung satĕmĕnna, ti batan anoe bengkok
djalanna, sanadjan beunghar. *a* p. 19 : 1.
7 [a] Saha-saha noe nĕtĕpkeun toret, djadi
anak binangkit; sabalikna noe babatoe-
ran djeung panglatjoeran mah, ngawi-
rangkeun ka bapana. *a* p. 29 : 3.
8 Saha-saha noe ngalobakeun bandana
[a] lantaran boengah atawa lantaran bati
leuwih ti meudjeuhna, [b] nja eta ngoem-
poelkeunana teh pikeun djalma noe mi-
karoenja ka noe malarat.
*a* 3 Moesa 25 : 36. *b* Goer. 2 : 26.
9 Saha-saha noe ngalijeuskeun tjeulina,
teu ngadenge toret, [a] sanadjan panĕdana
ge dianggo kagiroek. *a* p. 15 : 8.
10 Saha-saha noe njasabkeun djalma sa-
estoe, asoep ka djalan goreng, [a] nja eta
bakal tigoebrag sorangan ka djĕro pi-
loewangna; sabalikna djalma satĕmĕnna
mah bakal pada kawarisan kahadean.
*a* p. 26 : 27.
11 Djalma beunghar sok boga angkeuh
pintĕr; dĕmi koe djalma malarat, anoe
boga pangarti, eta teh kadongdon.
12 [a] Samangsa noe balĕnĕr soeka-soeka,
djadi kaähengan gĕde pisan; sabalikna
lamoen noe daroraka ngadĕg mah, ma-
noesa pada njoempoet. *a* p. 29 : 2.
13 Saha-saha noe noetoepan kamasijata-
nana, moal loeloes; [a] sabalikna noe nga-
koekeun kamasijatanana bari ditinggal-
keun mah, tangtoe diwĕlasan. *a* 1 Joh. 1 : 8, 9.
14 Bagdja tĕmĕn manoesa, noe sijeun teu
pĕtot-pĕtot; [a] sabalikna noe neuaskeun
hatena mah, tangtoe tigoebrag kana
katjilakaän. *a* p. 29 : 1.
15 Djalma doraka, noe njangking kawasa
ka bangsa malarat, ibarat singa ngaha-
oeng djeung biroewang kalantang-koe-
linting.
16 Gĕgĕdoeg noe koerang pangartian, sok
rosa nganijajana; sabalikna noe geuleuh
kana kaoentoengan nista mah, tangtoe
lila djoemĕnĕngna.
17 Manoesa noe kabeuratan koe gĕtih
djalma, kaboer nĕpi kana gorowong;
montong dipĕgatan.
18 Saha-saha noe loemakoena satĕmĕnna,
tangtoe disalamĕtkeun; [a] sabalikna noe
bengkok, midoewa djalan mah, tangtoe
laboeh dina salah-sahidji. *a* p. 10 : 9; 11 : 5.
19 [a] Saha-saha noe migawe lahanna, pi-
seubeuheun kahakanan; sabalikna noe
noeroetkeun djalma lantja-lintji mah,
piseubeuheun kamiskinan. *a* p. 12 : 11.
20 Djalma satoehoe rosa kabĕrkahan;
[a] sabalikna noe roesoeh, hajang tereh
beunghar mah, moal teu disiksa.
*a* p. 20 : 21; 23 : 4.
21 [a] Pilih-kasih hanteu hade; tatapi djal-
ma sok migawe kamasijatan koe karana
roti sahoewapeun. *a* p. 24 : 23.
22 Djalma noe sirik-pidik sok ngagoe-
roenggoesoeh kana banda, djeung teu
nganjahokeun jen mĕngke kadatangan
kakoerangan.
23 Saha-saha noe njawad ka sahidji ma-
noesa, ahir-ahir pimanggiheun koernija,
leuwih ti batan djalma noe letahna
ngolo-ngolo.
24 [a] Saha-saha noe ngarampas anoe ba-
pana atawa indoengna, bari ngomong,
jen: Lain masijat: nja eta teh batoer ka
toekang ngaroeksak. *a* p. 19 : 26.
25 [a] Saha-saha noe goemĕde hate sok
ngaja-ngajakeun paseja; sabalikna noe
ngandĕl ka Pangeran mah, tangtoe di-
sina lintoeh. *a* p. 13 : 10; 15 : 18; 29 : 22.
26 [a] Saha-saha noe ngandĕl ka hate so-
rangan, nja eta teh gĕdjoel; sabalikna
noe loemampahna kalawan kapintĕran
mah, nja eta tangtoe dirahajoekeun.
*a* p. 3 : 5.

27 [a] Saha-saha noe mere ka noe miskin,
moal dataug ka kakoerangan; sabalikna
noe ngalijeuskeun panonna mah, pisoe-
giheun panjapa. *a* p. 19 : 17; 22 : 9.
28 [a] Samangsa noe daroraka ngadĕg, ma-
noesa pada njoempoet; sabalikna lamoen
eta datang ka gĕmpoer mah, noe balĕnĕr
ngalobaän. *a* p. 28 : 12.

## PASAL 29.

Djalma [a] noe geus rĕmĕn diwarah, tapi
ngaheuraskeun beuheung, tangtoe
ngadak-ngadak diroeksakkeun, sarta
moal beunang ditjageurkeun. *a* p. 28 : 14.
2 [a] Samangsa noe balĕnĕr ngalobaän,
djalma-djalma baroengaheun; sabalikna
lamoen noe doraka njangking kawasa
mah, djalma-djalma tingroemahoeh.
*a* p. 11 : 10; 28 : 12, 28.
3 [a] Djalma noe njaäh kana kapintĕran,
ngaboengahkeun bapana; [b] sabalikna
saha-saha noe babatoeran djeung dajang
mah, ngalĕboer banda. *a* p. 10 : 1; 15 : 20.
*b* Loek. 15 : 13.
4 Radja nĕtĕpkeun nagara lantaran ka-
adilan; sabalikna djalma noe rĕsĕp nam-
pa hatoeran mah, noempoerkeun nagara.
5 Djalma noe ngolo-ngolo ka batoer,
ibarat masang rawe naheunan tapakna.
6 Djalma goreng [a] tangtoe karidjĕt koe
kamasijatanana; sabalikna noe bĕnĕr
mah sĕnggak sarta boengah. *a* Djab. 9 : 17.
7 [a] Noe bĕnĕr nganjahokeun prakara
noe malarat; sabalikna noe doraka mah
teu ngahartikeun kanjaho. *a* Aj. 28 : 16.
8 Taroekang mojok njoendoet sanagara;
sabalikna noe palintĕr mah njirnakeun
ambĕk.
9 Djalma pintĕr, noe boga prakara djeung
djalma paloeng, boh sewot, boh seuri,
moal aja reureuhna.
10 Toekang ngoetjoerkeun gĕtih pada mi-
geuleuh ka noe satĕmĕnna; sabalikna
noe saestoe mah pada nejangan [noe
baris pisalamĕteun] njawa eta.
11 [a] Noe paloeng ngoedoelkeun saeusi
pikirna; sabalikna noe pintĕr mah moen-
doerkeun pikirna, disina eureun.
*a* p. 14 : 33.
12 Tijap-tijap noe njangking kawasa nga-
rĕgĕpkeun ka omongan bohong, sakabeh
wilajatna djadi djalma doraka.
13 [a] Noe miskin djeung toekang ngari-
nah paämprok; Pangeran noe njaäng-
keun panon doewanana. *a* Aj. 31 : 15; p. 22 : 2.
14 [a] Radja noe ngahoekoeman ka noe
malarat kalawan sajaktina, nja eta pang-
linggihanana pipageuheun salalawasna.
*a* p. 20 : 28.
15 [a] Panggĕboeg djeung pangwarah mere
kapintĕran; sabalikna boedak noe di-
oembar mah matak era indoengna.
*a* p. 10 : 1; 22 : 15.
16 Samangsa noe doraka ngalobaän, tang-
toe ngalobaän kamasijatan; [a] tapi noe
balĕnĕr bakal narendjo roeboehna.
*a* Djab. 37 : 36.
17 [a] Anak maneh pĕpĕrih, tangtoe djadi
njĕnangkeun ka maneh, sarta matak
ngangeunahkeun kana ati maneh.
*a* p. 19 : 18.
18 Lamoen taja wahjoe, djalma-djalma
sakarĕp-karĕp; sabalikna saha-saha noe
ngestoekeun toret mah, eta teh bagdja.
19 Badega teu beunang dipĕpĕrih koe
omongan bae; karana sanadjan ngaharti
oge, hanteu dilajanan.
20 Tijap-tijap maneh nendjo djalma noe
roesoeh teuing ngomong, [a] aja oge arĕp-
arĕpeun kana pihadeëun noe gĕdjoel ti
batan eta. *a* p. 26 : 12.
21 Lamoen badega dimemenan teuing ti
leuleutikna, ahir-ahir eta teh madjar
maneh anak.
22 [a] Djalma barangasan sok ngaja-nga-
jakeun paseja; sarta ahli panas ati loba
nja migawe masijat. *a* p. 15 : 18.
23 [a] Kamagoengan manoesa matak nga-
handapkeun ka manehna; sabalikna noe
handap pikir mah pimeunangeun ka-
hormatan. *a* p. 11 : 2; Mat. 23 : 12; 1 Petr. 5 : 5.
24 Saha-saha noe ngadoeoem reudjeung
paling, geuleuheun ka njawana sora-
ngan; [a] panjapa koe manehna kadenge,
kitoe ge teu dioendjoekkeun. *a* 3 Moesa 5 : 1.
25 Sijeun koe manoesa minangka ridjĕt;
sabalikna saha-saha noe ngandĕl ka Pa-
ngeran mah, tangtoe dirahajoekeun.
26 [a] Loba pisan noe ngadareuheus ka pa-
joeneun noe njangking kawasa; tapi hak
hidji-hidji djalma datangna ti Pangeran.
*a* p. 19 : 6.
27 Djalma noe migawe kagorengan djadi
kagiroek noe balĕnĕr; sabalikna kagi-
roek noe doraka mah nja sakoer noe
saestoe djalanna.

## PASAL 30.

Ijeu kasaoeran Agoer poetra Jake; moe-
watan; woeroek eta djalma ka Itiël,
nja ka Itiël djeung Oekal.

2 Saĕnjana kaoela teh bodo alah batan
djalma noe loba, moenggah kaoela teu
3 boga pangartian manoesa; 'sarta kaoela
teu goegoeroe kapintĕran, djeung teu
boga kanjaho ka [a] noe Langkoeng Soetji.
*a* p. 9 : 10.
4 Saha teja noe moenggah ka sawarga
sarta loengsoer? [a] Saha teja noe ngeu-
peul angin dina panangan? Saha teja
noe moentĕl tjai koe anggoan? Saha
teja noe nangtoskeun sagala toengtoeng
boemi? [b] Saha djĕnĕnganana, djeung [c]
saha djĕnĕngan Poetrana, lamoen ma-
neh njaho? *a* Jĕs. 40 : 12. *b* Hak. 13 : 18. *c* Djab. 2 : 7.
5 [a] Oenggal-oenggal pangandika Allah
beunang ngabĕsot; andjeunna teh mi-
nangka kĕpĕng ka sakoer noe njalin-
6 doeng ka andjeunna. 'Poma maneh [b]
oelah nambahan kana lahiranana, soe-
paja andjeunna oelah njiksa ka maneh;
tangtoe maneh katara bohong.
*a* Djab. 18 : 31. *b* 5 Moesa 4 : 2; Wahj. 22 : 19.
7 Doewa pĕrkawis noe koe koering di-
soehoenkeun ka andjeun; moegi oelah
teu dipaparinkeun ka koering samemeh
8 koering maot: 'nja eta moegi djaoeh-
keun ti koering lampah gapong sarĕng
omong bohong; moegi koering oelah
dipaparin kamiskinan atanapi kabeung-
haran, [a] lĕrĕsna mah moegi koering di-
tjĕkapan rĕdjĕki anoe pĕrloe ka koering.
9 'Bisi koering, ari seubeuh, toeloej ngang-
lĕs, bari ngomong: Saha Pangeran? Ata-
napi bisi koering, ari miskin, toeloej
maling, bari ngoenghak ka padjĕnĕngan
Allah koering. *a* Mat. 6 : 11.
10 Maneh oelah mitĕnahkeun badega ka
djoeraganana, bisi njapa ka maneh; tang-
toe maneh njandang lara.
11 Aja bangsa [a] njapa ka bapana, djeung
12 ka indoengna teu ngabĕrkahan. 'Aja
bangsa [b] bĕrĕsih koe rarasaän sorangan,
padahal kokotoranana tatjan dikoem-
13 bah. 'Aja bangsa [c] panonna moetoeh
koe loehoer, sarta biwir-matana koe
14 poendjoel. 'Aja bangsa [d] hoentoena iba-
rat pĕdang, djeung sihoengna ibarat
peso; pangarahna ngahakanan noe pada
balangsak di boemi sarta noe pada wa-
loerat di lĕbah manoesa. *a* p. 20 : 20.
*b* p. 20 : 9. *c* p. 21 : 4. *d* p. 12 : 18.
15 Ari lentah doewa anakna, sadana Bere!
bere! Ijeu tiloe pĕrkara noe tara seu-
beuh; malah opat noe tara ngomong:
16 Mahi. 'Nja eta [a] ĕnggon noe paeh, djeung
[b] pianakan noe dipĕpĕt; boemi, noe tara
seubeuh tjai, sarta seuneu, noe tara ngo-
mong: Mahi. *a* p. 27 : 20. *b* 1 Moesa 16 : 2; 20 : 18.
17 Ari panon noe mojok ka bapa, djeung
njoemahkeun noeroet ka indoeng, nja
eta bĕnĕrna dipatjokan gagak waloe-
ngan, sarta dihakan anak galoedra.
18 Ijeu tiloe pĕrkara noe matak helok
ka kaoela; malah opat noe koe kaoela
19 teu kaharti: 'nja eta djalan galoedra
di awang-awang, djalan oraj dina batoe
karang, djalan kapal di tĕngah laoet,
20 djeung djalan lalaki di parawan. 'Pon
kitoe keneh djalan awewe noe ngara-
njed: eta teh njatoe, sarta njoesoetan
soengoetna, bari ngomong: Koela teu
migawe kagorengan.
21 Tina sabab tiloe pĕrkara noe matak
boemi soemĕblak; malah tina sabab opat,
22 reh teu bisaeun tahan: 'nja eta tina
sabab [a] abdi, lamoen djadi radja; djeung
tina sabab noe boeroeng, lamoen seu-
23 beuheun kahakanan; 'tina sabab awewe
kageuleuh, lamoen lakian; djeung tina
sabab eusi-imah, lamoen ngalindih djoe-
ragan istri. *a* p. 19:10.
24 Ijeu opat pĕrkara kaäsoep noe la-
lĕmboet di boemi, padahal palintĕr, pada
25 binangkit. 'Ari sireum bangsa teu bĕdas,
[a] parandene njawiskeun pirĕdjĕkieunana
26 dina oesoem halodo. 'Marmot bangsa
hengker, [b] parandene njarijeun imahna
27 di djĕro tjadas. 'Simeut teu bogaeun
radja, parandene ana ngabroel baris
28 sakabehna. 'Tjaktjak moentang koe ra-
mona, parandene sok aja di padalĕman
radja. *a* p. 6 : 6—8. *b* Djab. 104 : 18.
29 Ijeu tiloe pĕrkara noe aloes laoer;
30 malah opat noe aloes lĕjar: 'nja eta
singa djaloe, noe pangkawasana di sa-
satoan, djeung tara oendoer, koe naon
31 oge; 'andjing angin, noe lĕmboet tjang-
keng; sarta djeung badot; kitoe deui
radja noe teu beunang dilawan.
32 Oepama maneh aja lampah boeroeng,
geus moendjoelkeun diri sorangan, ata-
wa maneh geus aja pikir goreng: [a] leu-
ngeun toengkoepkeun kana soengoet!
33 'Karana ngareunteutkeun tji-soesoe nga-
bidjilkeun mantega; ngareunteutkeun
iroeng ngabidjilkeun gĕtih, sarta nga-
reunteutkeun napsoe ngabidjilkeun pa-
seja. *a* Aj. 39 : 37.

## PASAL 31.

Ijeu kasaoeran radja Lĕmoeël; [a] moe-
watan, anoe koe iboena diwoeroek-
keun ka andjeunna. a p. 30:1.
2 Koemaha, anaking? Koemaha, anak
beuteung iboe? Koemaha, anak nadar
3 iboe? 'Maneh [a] poma oelah mikeun
kakoewatan maneh ka awewe, atawa
djalan maneh ka naon-naon anoe sok
ngaroeksak ka radja-radja. a 5 Moesa 17:17.
4 Hanteu pantĕs moenggoeh di radja-
radja, eh Lĕmoeël! hanteu pantĕs moeng-
goeh di radja-radja nginoem anggoer;
atawa moenggoeh di pangkat-pangkat
5 rĕsĕp kana arak. 'Bisina, ari nginoem,
toeloej poho kana pikoekoeh, sarta nga-
robah prakara sakoer djalma balangsak.
6 'Arak bere ka noe tiwas, kitoe deui ang-
7 goer ka noe njĕri angĕn. 'Nja eta sina
nginoem, djeung poho kana kalaipanana,
sarta sina oelah ingĕt deui kana kasoe-
sahanana.
8 Moedoe ngangahkeun biwir maneh,
mangngoeroeskeun noe pireu, mangngoe-
roeskeun prakara sakoer anak katinggal.
9 'Moedoe ngangahkeun biwir maneh, sing
bĕnĕr nja ngahoekoeman; [a] moedoe mere
kaädilan ka noe balangsak sarta ka noe
miskin. a Aj. 29:12.

10 [a] Istri digdjaja, saha noe pimanggi-
heun? Karana pangadjina djaoeh pisan
11 ngoengkoelan intĕn mirah. 'Manah tja-
rogena nganděl ka eta, sarta tjarogena
12 moal koerang oentoeng. 'Istri kitoe ka
tjaroge milampah hade, hanteu pisan
13 goreng, saoemoer-hiroepna. 'Los neja-
ngan boeloe domba djeung haramaj, prak
14 leungeunna digawe kalawan soeka. 'Istri
kitoe ibarat kapal soedagar, sok nga-
15 datangkeun rĕdjĕkina ti noe djaoeh. 'Ari
hoedangna peuting-peuting, seug mere
dadaharan ka saeusi-imahna, bari mere
16 hantja ka landjang-landjangna. 'Ari aja
karĕp kana hidji lahan, teu lila geus
beunang; hasil leungeunna dipake nji-
17 jeun kĕbon anggoer. 'Tjangkengna di-
saboek koe kabĕdasan, djeung leungeun-
18 na dikoewatkeun. 'Karasa koe dirina,
jen oentoeng dagangna; ti peuting da-
19 marna tara pareum. 'Leungeunna diso-
dorkeun kana kintjir, pek ramona njĕ-
20 kĕl panggoëng. 'Ramona diasongkeun
ka noe balangsak, sarta leungeunna di-
21 sodorkeun ka noe miskin. 'Poetra djeung
tjaroge koe eta teu dipake karisi hal
pĕrkara saldjoe; karana saeusi-imahna
22 pakena doewa rangkĕp. 'Sok njijeun
pramedani keur dirina; papakeanana
23 boëh katji djeung woengoe. 'Tjarogena
[b] kaädjenan dina lawang, ana keur tjalik
ngarijoeng reudjeung kokolot-kokolot
24 nagara. 'Istri kitoe njijeun baskat lawon
katji, sarta didjoewal; djeung ka loe-
25 war saboek ka toekang balantik. 'Ka-
bĕdasan djeung kamoeljaän papakeana-
na; sarta mangsa pika-hareupeun koe
26 eta dipake imoet. 'Tijap-tijap ngangah
biwirna ngabidjilkeun kapintĕran, sarta
dina letahna aja papakon kahemanan.
27 'Sarĕgĕp ngadjagana ka sagala lalam-
pahan di djĕro imahna, djeung teu dae-
28 keun dahar rĕdjĕki kakĕdoelan. 'Neut
poetrana haroedang, bari maroedji ka
iboe; kitoe deui tjarogena, bari ngalĕm
29 ka eta kijeu: 'Reja oge awewe, noe pa-
da digdjaja lampahna; dĕmi njai mah
30 ngoengkoelan sadajana. 'Ari kaloetjoean
teh tjidra, djeung kageulisan teh sija-
sija; dĕmi awewe noe sijeun koe Pange-
ran mah, nja eta noe koedoe dipoedji.
31 'Berean ka dinja hasil leungeunna; sarta
pagaweanana sina maroedji ka dinja
dina lawang-lawang. a Roet 3:11; p. 12:4.
b Aj. 29:7.

---

# KITAB GOEROE.

## PASAL 1.

Ijeu piwoeroek goeroe, anoe poetra Da-
woed, djoemĕnĕng radja di Jĕroesalem.
2 [a] Sija-sijaning sagala kasija-sijaän,
tjarek goeroe; sija-sijaning sagala ka-
3 sija-sijaän, kabeh oge sija-sija. 'Nahaon

[b] kaoentoengan manoesa ti sakabeh paga-
weanana, noe koe dirina dipigawe di han-
4 dapeun panon-poë? 'Mijang toeroenan,
datang toeroenan; [c] dĕmi boemi mah
5 tĕtĕp salalanggĕngna. 'Bol panon-poë
bidjil, boes panon-poë soeroep, [d] sarta
goesak-gasik ka ĕnggon parantina bidjil.
6 'Angin leumpang ka kidoel, seg ngoe-
riling ka kaler; leumpangna karalang-
koeriling; oeroetna ngoeriling koe angin
7 dibalikan deui. 'Sakabeh waloengan ngo-
tjorna ka laoet, kitoe ge laoet hanteu
datang ka pinoeh; ka ĕnggon oeroet
waloengan ngalotjor, nja ka dinja ba-
ralikna deui poelang-anting. *a* p. 12:8;
Roem 8:20. *b* p. 2:22; 3:9. *c* Djab. 104:5.
*d* Djab. 19:6, 7.

8 Eta sakabeh pĕrkara moetoeh koe
tjarape; taja pisan djalma noe bisa nja-
toerkeun; [a] panon teu seubeuh ngadeu-
9 leu, tjeuli teu wĕleh ngadenge.'Anoe geus
aja tadina, [b] nja eta noe piajaeun deui;
sarta noe geus dilampahkeun tadina, nja
eta noe bakal dilampahkeun deui; djadi
taja pisan noe anjar di handapeun pa-
10 non-poë. 'Naha aja pĕrkara, noe beu-
nang disĕboet: Tah, eta mah anjar?
Poegoeh ti tatadina geus aja, dina alam-
11 alam saheulaeun oerang. 'Taja ingĕtan
ka noe baheula-baheula; nja kitoe keneh
moenggoeh anoe mĕngke, noe piarajaeun
di hareup, moal aja ingĕtan ka darinja
di sakoer noe piarajaeun pandeuri.
*a* Sil. 27:20. *b* p. 3:15.

12 Ijeu kami goeroe djoemĕnĕng radja
13 di Jĕroesalem, njangking Israil. 'Sarta
[a] kami mĕrĕloekeun hate sorangan, nga-
dongdon djeung ngoelik koe lantaran
kapintĕran kana hal saniskara noe di-
lampahkeun di handapeun panon-poë.
Nja eta pagawean noe soesah pisan koe
Allah geus dipaparinkeun ka anak Adam,
sina ngariwoedkeun maneh lantaran eta.
14 'Seug kami ngawaspadakeun saniskara
lalampahan, noe dilalampahkeun di han-
dapeun panon-poë; geuning, kabeh ge
sija-sija; estoe lakoe ngoentit angin.
15 'Anoe bingkĕng [b] taja noe bisa ngalĕm-
pĕngkeun, sarta noe koerang taja noe
16 bisa milang. 'Pok kami ngomong sadjĕ-
ro hate, kijeu omong kami: [c] Tah, aing
geus ngoempoelkeun kapintĕran gĕde
pisan, ngoengkoelan sadajana noe sa-
heulaeun aing aja di Jĕroesalem; estoe
hate aing loba nakĕr nja nendjo kapintĕ-
17 ran djeung kanjaho. 'Sarta aing geus
mĕrĕloekeun hate sorangan, [d] nganjaho-
keun kapintĕran, kitoe deui nganjaho-
keun kageloan djeung kagĕdjoelan; geus
tĕrang pisan aing teh, jen eta ge lakoe
18 ngoentit angin. 'Karana loba kapintĕ-
ran, loba njĕri angĕn; sarta noe nam-
bahan kanjaho, nambahan kasangsaraän.
*a* p. 8:9. *b* p. 7:13. *c* 1 Radj. 3:12. *d* p. 2:12; 7:25.

## PASAL 2.

Kami ngomong sadjĕro hate: Tjing,
ajeuna dek njoba ka maneh koe
lantaran kaboengahan; mana geura nga-
rasa kasoekaän; tapi geuning, eta ge
2 sija-sija. 'Hal seuri kami teh ngomong:
Eta teh gelo; kitoe deui hal boengah:
3 Eta nahaon gawena? 'Kami ngoelik sa-
djĕro hate, sĕdja ngamoemoele daging
sorangan koe anggoer, (halta kami koe
hate ditoengtoen kalawan kapintĕran,)
sarta sĕdja njĕkĕl kagĕdjoelan, datang
ka kami pitĕrangeun, mana noe piha-
deëun ka anak Adam, geusan dilam-
pahkeun di kolong langit, sabilangan
4 oemoer hiroepna. 'Prak kami njijeun pa-
gawean araheng pikeun kami; nja kami
ngadĕgkeun [a] gĕdong-gĕdong pikeun ka-
mi, sarta njijeun [b] kĕbon-kĕbon anggoer
5 pikeun kami; 'toer kami njijeun kĕbon-
kĕbon sedjen pikeun kami, sarta djeung
taman-taman, bari pada dipĕlakan tang-
6 kal saroepaning boeboewahan. 'Kami
njijeun deui empang-empang tjai pikeun
kami, baris njaian ti darinja leuweung
7 kakaian noe djaradi. 'Kami meuli boedak
awewe-lalaki reja pisan, sarta loba boga
[c] boedak didjoeroekeun di imah kami;
malah kami boga ingon-ingon sapi djeung
domba loba katjida, ngoengkoelan sa-
dajana noe saheulaeun kami aja di Jĕ-
8 roesalem. 'Toer kami ngoempoelkeun
[d] ĕmas-perak pikeun kami, kitoe deui
[e] arta-banda ti radja-radja djeung ti sa-
gala tjoetak; kami njijeun pikeun kami
ahli njanji awewe-lalaki, sarta saroepa-
ning kasoekaän anak Adam; djeung [f]
9 aja istri pirang-pirang. 'Djadi kami teh
[g] agoeng pisan, sarta beuki tambah-tam-
bah, ngoengkoelan sadajana noe saheu-
laeun kami aja di Jĕroesalem; malah
kami dibanding koe kapintĕran kami.
10 'Sarta naon bae noe dipenta koe panon

kami, taja pisan noe koe kami dipogog-
keun ka dinja; kami teu mĕgatan hate
kami kana kaboengahan naon bae; ĕnja-
na mah hate kami boengah tina sa-
kabeh pagawean kami; sarta nja eta
noe djadi doeoeman kami ti sakabeh
11 pagawean kami. 'Tidinja kami ngilikan
sakabeh djidjijeunan, beunang njijeun
leungeun kami, kitoe deui pagawean,
beunang kami migawe djeung soesahna:
[h] geuning, kabeh ge sija-sija; estoe lakoe
ngoentit angin, sarta taja pisan kaoen-
toengan di handapeun panon-poë.

*a* 1 Radj. 7:1. *b* Mak. 8:11. *c* 1 Moesa 14:14. *d* 1 Radj. 10:22. *e* 1 Radj. 10:15. *f* 1 Radj. 11:1. *g* 1 Radj. 10:23. *h* p. 1:14.

12 [a] Toeloej kami malik, ngawaskeun
kapintĕran, kitoe deui kageloan djeung
kagĕdjoelan; karana manoesa noe pi-
datangeun pandeurieun radja, bisa mi-
lampah naon? [b] ngan anoe geus dilam-
13 pahkeun ti tatadina. 'Geus kitoe koe
kami katendjo, jen kapintĕran leuwih
ti batan kagĕdjoelan, sakoemaha leu-
14 wihna tjaäng ti batan poëk. 'Saha-saha
noe pintĕr, [c] sirahna panonan; sabalikna
noe gĕdjoel mah loemakoena di noe poëk.
Tatapi kami tĕrang deui, [d] jen boeboe-
han sahidji kapanggih koe sakabehna.
15 'Seg kami ngomong sadjĕro hate: Sa-
koemaha boeboehan noe gĕdjoel, nja
kitoe keneh noe pikapanggiheun koe
aing; djadi nahaon gawena aing teh
pintĕr sakitoe leuwih? Mana tjatoer
kami sadjĕro hate, jen eta ge sija-sija.
16 'Karana ka noe pintĕr ge djalma euweuh
ingĕtan langgĕng, saroewa tjara noe
gĕdjoel; wantoe di djaman pika-hareu-
peun saniskara geus lila kapohoan;
ongkoh noe pintĕr ge paeh, saroewa
17 tjara noe gĕdjoel. 'Mana kami datang
ka geuleuh kana hiroep; sabab lalam-
pahan, noe dilampahkeun di handapeun
panon-poë, rasa kami goreng; karana
kabeh ge sija-sija; estoe lakoe ngoentit
18 angin. 'Malah kami datang ka geuleuh
ka sakabeh pagawean, noe koe kami
dipigawe di handapeun panon-poë teja;
[e] doemeh koe kami koedoe ditinggal-
keun ka manoesa noe piajaeun pan-
19 deurieun kami. 'Karana saha noe njaho,
eta teh pipintĕreun atawa pigĕdjoeleun?
Parandene kitoe eta teh pimoerbaeun
ka sakabeh pagawean kami, beunang
kami migawe di handapeun panon-poë,
bari nandakeun kapintĕran kami. Eta
ge sija-sija.

*a* p. 1:17. *b* p. 1:9. *c* p. 8:1. *d* p. 3:19. *e* Djab. 39:7.

20 Tidinja kami malik, tinggal bingoeng
hate kami hal sakabeh pagawean, beu-
nang kami migawe di handapeun panon-
21 poë. 'Karana sok aja manoesa, noe pa-
gaweanana kalawan kapintĕran, kala-
wan kanjaho, sarta kalawan karadjinan;
seg koedoe njelehkeun pagawean teh
ka hidji manoesa noe teu migawe ka
dinja, djadi doeoeman manehanana. Nja
eta ge sija-sija; estoe katjilakaän gĕde.
22 'Karana [a] nahaon pihasileun manoesa
tina sakabeh pagaweanana, djeung tina
karepotan hatena, noe koe manehna
dipake njoesahkeun diri di handapeun
23 panon-poë? 'Karana satoetoep oemoerna
kasangsaraän bae, djeung pagaweanana
ngan matak njĕri angĕn; dalah ti peu-
ting hatena teu reureuh. Nja eta ge
sija-sija.

*a* p. 1:3; 3:9.

24 [a] Taja deui noe hade di manoesa lijan
ti njatoe-nginoem, bari njawana disina
ngarasa kasoekaän dina pagawean ma-
nehanana. Malah hal eta kami teh tĕ-
rang, jen nja eta noe datang ti pana-
25 ngan Allah. 'Karana saha noe bisa dahar,
djeung saha noe bisa soeka-soeka, leu-
26 wih ti kami? 'Karana manoesa noe ka-
manah di pajoeneun andjeunna, dipapa-
rin kapintĕran, kanjaho djeung kaboe-
ngahan; sabalikna djalma dosa mah
dipaparin pagawean, [b] sina ngoempoel-
keun djeung noempoekkeun, kĕrsana
dipaparinkeun ka noe kamanah di pa-
joeneun Allah. Eta ge sija-sija; estoe
lakoe ngoentit angin.

*a* p. 3:12, 22; 5:17; 8:15. *b* Aj. 27:17; Sil. 13:22.

## PASAL 3.

Saniskara aja mangsana, djeung sagala
pĕrkara noe di kolong langit aja wak-
2 toena. 'Aja waktoe didjoeroekeun, djeung
aja waktoe maot; aja waktoe mĕlak,
djeung aja waktoe ngaraboet anoe dipĕ-
3 lak; 'aja waktoe ngamangsakeun, djeung
aja waktoe njageurkeun; aja waktoe
ngaroewag, djeung aja waktoe ngadĕg-
4 keun; 'aja waktoe tjeurik, djeung aja
waktoe seuri; aja waktoe aloek-aloekan,
djeung aja waktoe adjroeg-adjroegan;
5 'aja waktoe mitjeun batoe, djeung aja

waktoe ngoempoelkeun batoe; aja wak-
toe ngarangkoel, djeung aja waktoe
6 djaoeh ti ngarangkoel; 'aja waktoe ne-
jangan, djeung aja waktoe ngaleungit-
keun; aja waktoe ngampihkeun, djeung
7 aja waktoe ngaloengkeun; 'aja waktoe
njosoëk, djeung aja waktoe ngapoetan;
aja waktoe repeh, djeung aja waktoe
8 ngomong; 'aja waktoe njaäh, djeung
aja waktoe geuleuh; aja waktoe pĕrang,
djeung aja waktoe kĕrta.
9 [a] Nahaon kaoentoengan djalma noe
milampah ti noe dipigawe koe dirina?
10 'Kami geus nendjo pagawean, noe koe
Allah dipaparinkeun ka anak Adam,
sina ngariwoedkeun maneh lantaran
11 eta. 'Sagala koe andjeunna geus dida-
mĕl aloes keur waktoena; samalah sipat
langgĕng koe andjeunna geus dipapa-
rinkeun di djĕro hate manoesa; ngan
orokaja manoesa mah [b] teu timoeëun
padamĕlan noe koe Allah didamĕl, ti
mimitina tĕpi ka panoengtoenganana.
12 'Kami teh njaho, jen taja deui noe hade
di manoesa kadjaba ti boengah, djeung
milampah kahadean sapandjang hiroep-
13 na. 'Djeung deui, oenggal-oenggal ma-
noesa, [c] ari njatoe-nginoem, sarta nga-
rasa kasoekaän dina sakabeh pagawe-
anana, nja eta teh pasihan ti Allah.
14 'Kami teh njaho, jen sagala noe dida-
mĕl koe Allah, nja eta pitĕtĕpeun sa-
lalanggĕngna; taja noe bisa nambahan,
taja noe bisa ngoerangan; sarta Allah
pangmidamĕl kitoe soepaja pada sijeun
15 koe andjeunna. 'Anoe [d] aja tadina,
ajeuna ge aja; kitoe deui noe piajaeun,
tadina ge geus aja; sarta Allah sok
nejangan anoe geus toeloej.

*a* p. 1:3; 2:22. *b* p. 8:17. *c* p. 2:24. *d* p. 1:9.

16 Djeung deui kami nendjo di handa-
peun panon-poë, [a] ĕnggon panghoekoe-
man, di dinja aja kadorakaän; sarta
ĕnggon pangadilan, di dinja aja kado-
17 rakaän. 'Seg kami ngomong sadjĕro
hate: Noe bĕnĕr sarta noe doraka [b]
mĕngke koe Allah dihoekoeman; karana
aja piwaktoeëun di dinja baris sagala
pĕrkara sarta baris sakoer pagawean.
18 'Ngomong deui kami sadjĕro hate: Pang-
kitoe teh tina sabab anak Adam; koe
Allah dikĕrsakeun pada ditjoba; djeung
sina pada tĕrang, [c] jen maranehanana
sasat sasatoan bae, moenggoeh dirina
19 koe maneh mah. 'Karana boeboehan
anak Adam satjara boeboehan sasatoan;
estoe boeboehan sahidji toemĕrap ka
sarereja; sapĕrti paeh ijeu, nja kitoe
keneh paeh itoe; poegoeh kabeh saäm-
bĕkan; sarta manoesa taja kaleuwihan
ti batan sasatoan; karana kabeh ge
20 sija-sija. 'Kabeh ge ijang ka ĕnggon sa-
hidji; [d] kabeh ge asal tina taneuh, sarta
kabeh ge moelang deui kana taneuh.
21 'Saha noe njaho, ambĕkan anak Adam
oenggah ka loehoer, ari ambĕkan sasa-
toan mah toeroen ka handap, ka boemi?
22 'Djadi kami teh geus tĕrang, [e] jen taja
deui noe hade ti batan manoesa boengah
dina pagaweanana; karana nja eta doe-
oemananana. Karana saha noe rek nga-
balikkeun manoesa, soepaja tĕrangeun
di noe piajaeun sapandeurieunana?

*a* Djab. 58:2, 3. *b* p. 12:14. *c* Djab. 49:21. *d* p. 12:7. *e* p. 5:17; 6:12; 7:14.

## PASAL 4.

Tidinja [a] kami malik, sarta ngawaskeun
sakabeh panganijaja, noe sok dilam-
pahkeun di handapeun panon-poë; beh,
aja tji-panon sakoer noe dikanijaja, sarta
taja noe ngalilipoer ka darinja; ari
moenggoeh sakoer noe nganijaja ka da-
rinja pada sakawĕnang-wĕnang, dĕmi
2 ka itoe mah taja noe ngalilipoer. 'Mana
kami [b] moedji noe paraeh, noe geus
lila maot, ti batan noe hariroep, anoe
3 masih goemĕlar keneh ajeuna. 'Tatapi
ari noe djamoega ti batan eta noe doewa,
nja eta anoe tĕpi ka ajeuna tatjan aja,
noe teu nendjo lalampahan goreng, anoe
sok dilampahkeun di handapeun panon-
4 poë. 'Djeung deui kami ngawaskeun
sakoer pagawean djeung sagala djidji-
jeunan karadjinan; saĕnjana eta teh sok
matak dĕngki batoer pada batoer. [c] Nja
eta ge sija-sija; estoe lakoe ngoentit
5 angin. 'Noe gĕdjoel [d] sidakĕp, bari nga-
6 hakan daging sorangan. 'Mĕnding sa-
keupeul bari tjitjing, ti batan doewa
keupeul bari digawe sarta ngoentit angin.

*a* p. 2:20. *b* Aj. 3:11; 10:18. *c* p. 1:14. *d* Sil. 5:11; 6:10.

7 Tidinja kami malik deui, sarta nen-
djo hidji kasija-sijaän di handapeun pa-
8 non-poë. 'Aja djalma saoerang, taja ba-
toerna, nadjan anak atawa doeloer teu
bogaeun; kitoe ge sakabeh pagaweanana
taja toengtoengna, malah-malah panonna

teu seubeuheun kabeungharan. [Taja
pikir:] [a] Keur saha aing digawe, sarta
njawa aing disina kakoerangan kasoe-
kaään? Eta ge sija-sija; estoe eta teh
9 pagawean goreng. 'Mĕnding doewaän ti
batan saoerang; sapedah pada boga boe-
10 roehan aloes tina pagaweanana. 'Ka-
rana oepama laboeh, noe saoerang nga-
hoedangkeun batoerna. Sabalikna pitji-
lakaeun noe sorangan mah ana laboeh;
karana taja batoer baris ngahoedang-
11 keun inja. 'Djeung deui oepama aja
doewaän ngarĕdĕng, tangtoe pada ha-
neut; sabalikna noe sorangan mah koe-
12 maha nja pihaneuteun? 'Djeung oepama
aja hidji djalma ngelehkeun noe sora-
ngan, lamoen doewaän tangtoe tahan di
hareupeunana; sarta rara tiloe lambar
moal gantjang pĕgat. *a* p. 2 : 21.
13 [a] Mĕnding hidji djalma ngora miskin
sarta pintĕr, ti batan hidji radja kolot
sarta gĕdjoel, noe geus teu beunang
14 diingĕtan. 'Karana eta teh ka loewar
ti pangberokan, soepaja djadi radja;
saĕnjana dina karadjaänana pisan eta
15 teh didjoeroekeun miskin. 'Kami nendjo
sakabeh noe goemĕlar, noe laloemampah
di handapeun panon-poë, pada ngiring
eta djalma ngora, noe kadoewa, noe
16 pingadĕgeun ngagantian radja teja. 'Taja
toengtoengna sakabeh rahajat, tĕgĕs sa-
koer noe koe eta dikapalaän; kitoe ge
noe pandeuri moal baroengaheun koe
eta. [b] Saĕnjana eta ge sija-sija, estoe
lakoe ngoentit angin. *a* Sil. 28 : 6. *b* p. 1 : 17.
17 Koedoe ngaraksa soekoe maneh, sa-
tijap-tijap maneh leumpang ka gĕdong
Allah; ari ngadeuheusan [a] nijat ngadenge,
leuwih hade ti batan njanggakeun [b]
koerban noe garĕdjoel; karana teu nja-
rahoëun, jen milampah goreng.
*a* 1 Sam. 15 : 22. *b* Sil. 21 : 27.

## PASAL 5.

Maneh [a] oelah sok goegoep koe biwir
maneh, sarta hate maneh oelah sok
gantjang ngaloewarkeun omong ka pa-
joeneun Allah; karana Allah linggih di
sawarga, ari maneh mah aja di boemi;
sabab kitoe omongan maneh sing saeu-
2 tik. 'Karana impian datangna tina loba
pagawean; kitoe deui [b] sowara noe gĕ-
djoel tina loba omongan. *a* Jak. 1 : 19. *b* p. 10 : 14.
3 [a] Satijap-tijap maneh ka loewar nadar
ka Allah, oelah dimĕngke-mĕngke na-
oerna; karana andjeunna teu soekaeun
ka noe garĕdjoel; naon bae nadar maneh
4 koedoe naoer. 'Mĕnding maneh [b] hanteu
nadar, ti batan nadar hanteu naoer.
5 'Maneh oelah mikeun biwir maneh dja-
di lantaran daging maneh dosa; sarta
poma oelah njĕboet di pajoeneun ma-
laikat, jen: Koering pĕrkara eta kaloe-
loepoetan; pinaoneun Allah djadi bĕndoe
koe hal sowara maneh, sarta ngaroek-
sakkeun pagawean leungeun maneh?
6 'Karana reja impian pĕrbawana kana
kasija-sijaän; kitoe keneh omongan loba;
bĕnĕrna mah maneh sijeun koe Allah.
*a* 5 Moesa 23 : 21. *b* Sil. 20 : 25.
7 Oepama maneh dina tjoetak nendjo
noe miskin dikanijaja, sarta hoekoem
djeung kaädilan dikarinah, poma maneh
oelah heran koe hal pĕrkara kitoe; ka-
rana aja noe loehoer ngadjaga ka noe
loehoer, sarta noe Pangloehoerna nga-
8 djaga ka eta sadajana. 'Djeung deui
kaoentoengan tina taneuh pikeun saka-
behna; tjatjakan radja dikawoelaän koe
lahan.
9 [a] Saha-saha noe njaäh ka doewit, moal
seubeuh koe doewit; djeung saha-saha
noe njaäh ka kasoegihan, moal seubeuh
10 koe kahasilan. Eta ge sija-sija. 'Lamoen
ngalobaän barang, ngalobaän deui noe
ngahakanna; djeung naon pigaweëunana
ka noe boga, djaba ti katendjo koe pa-
11 nonna? 'Saha-saha noe baranggawe, sa-
sarean ngeunah, bagija saeutik bagija
loba hakanna; sabalikna noe beunghar
mah teu kaoer sasarean tina kaseubeu-
12 hanana. 'Aja hidji katjilakaän bangĕt,
koe kami katendjo di handapeun panon-
poë, nja eta kabeungharan diraksa koe
13 noe boga baris pitjilakaeun dirina. 'Ari
kabeungharan kitoe sok leungit koe pĕr-
kara noe matak tjilaka; sarta moen boga
anak, taja naon-naon dina leungeunna.
14 'Sakoemaha djolna ti kandoengan in-
doeng, [b] pimoelangeunana satarandjang;
piijangeunana sakoemaha datangna, sarta
teu barangbawa naon-naon hasil paga-
weanana, baris dibawa ijang koe leu-
15 ngeunna. 'Sarta ijeu deui katjilakaän
bangĕt: satjara datangna, nja kitoe pi-
san piijangeunana. Djadi nahaon kaoen-
toengan ka dinja, jen digawe baris
16 angin? 'Malah-malah eta teh saoemoerna

dadaharan di noe poëk, bari loba njĕri
angĕn; toer sok boga panjakit sarta sok
poendoeng. *a* Loek. 12:15. *b* Aj. 1:21; 27:19.
17 Saĕnjana, kami teh geus tĕrang, [a] anoe
hade sarta aloes, nja eta djalma njatoe-
nginoem djeung ngarasa kasoekaän dina
sakabeh pagaweanana, noe koe dirina
dipigawe di handapeun panon-poë, sa-
bilangan oemoer hiroepna, noe koe Al-
lah dipaparinkeun ka manehna; karana
18 nja eta doeoemanana. 'Djeung deui oeng-
gal-oenggal manoesa, noe koe Allah di-
paparin kabeungharan djeung kamoek-
tian, bari dikongangkeun ngahakan eta,
djeung njokot [b] doeoemanana, sarta boe-
ngah dina pagaweanana: [c] nja eta teh
19 pasihan ti Allah. 'Karana noe kitoe teu
katjida ngingĕtkeun oemoer-hiroepna,
sabab koe Allah dikaboel, dipaparin ka-
boengahan hate. *a* p. 2:24; 3:22.
*b* Sil. 30:8. *c* p. 2:24.

## PASAL 6.

Aja deui hidji katjilakaän, noe koe
kami katendjo di handapeun panon-
2 poë, sarta sok radjeun di manoesa: 'nja
eta aja djalma, noe koe Allah dipaparin
kabeungharan, kamoektian djeung ka-
hormatan, datang ka njawana taja pisan
kakoerang, naon bae noe dipikahajang
koe dirina; tapi koe Allah teu dikongang-
keun ngahakan eta, nja dihakanna koe
deungeun-deungeun. Eta teh sija-sija,
3 sarta nja eta panjakit rosa pisan. 'Oe-
pama aja hidji djalma boga saratoes
anak, sarta hiroep pirang-pirang taoen,
datang ka rosa bilangan poë taoenna,
tapi dirina teu koengsi seubeuh koe ka-
soekaän, samalah manehna teu meu-
nang adat koeboer: tjarek kami, mĕn-
ding anak oedoel ti batan itoe mah.
4 'Karana [a] anak oedoel datangna di djĕro
kasija-sijaän, djeung ijangna di djĕro
poëk, toer ngaranna kalipoetan koe
5 poëk; 'malah teu pisan nendjo panon-
poë, teu njaho-njaho atjan; eta reureuh
6 batan itoe. 'Sarta masih hiroepna sare-
boe taoen doewa kali oge, tapi manehna
teu koengsi ngarasa kasoekaän mah:
naha lain ijang kabeh [b] ka ĕnggon sa-
hidji? *a* Aj. 3:16; Djab. 58:9. *b* p. 3:20.
7 Sakabeh pagawean manoesa pikeun
soengoetna; kitoe ge angĕn hanteu da-
8 tang ka tjoekoep. 'Karana nahaon ka-
leuwihan noe pintĕr ti batan noe gĕdjoel?
nahaon kaleuwihan noe balangsak, noe
paham loemakoe di hareupeun noe ha-
9 riroep? 'Mĕnding tetendjoan panon ti
batan leuleumpangan angĕn. Eta ge
sija-sija; estoe lakoe ngoentit angin.
10 'Nahaon bae djadina, ti tatadina ge geus
kasĕboet ngaranna, sarta pada njaho
jen manehna manoesa, djeung [a] teu bi-
saeun padoe ka noe langkoeng kawasa
11 ti batan manehna. 'Saĕnjana loba ka-
tjida pĕrkara noe nambahan kasija-
sijaän; tapi nahaon oentoengna ka ma-
12 noesa? 'Karana saha noe njaho anoe
pihadeëun ka manoesa keur mangsa
hiroep, [b] sapandjang bilangan oemoer
hiroepna noe sija-sija, noe koe manoesa
dilampahkeun [c] sapĕrti kalangkang? Ka-
rana [d] saha noe bisa nganjatakeun ka
manoesa noe pidjadieun sapandeurieu-
nana di handapeun panon-poë?
*a* Aj. 9:3. *b* p. 5:17. *c* Aj. 14:2. *d* p. 8:7.

## PASAL 7.

Kasĕboetkeun [a] hade aloes ti batan
minjak aloes; sarta mĕnding poë djal-
ma maot ti batan poë didjoeroekeun.
2 'Mĕnding ngalajad ka imah noe kapriha-
tinan, ti batan ngalajad ka imah noe
hadjat; karana itoe panoengtoengan sa-
kabeh manoesa, sarta koe noe hiroep
3 diteundeun dina ati. 'Mĕnding nalangsa
ti batan seuri; karana oelat mĕsoem
4 matak ngahadekeun ati. 'Hate djalma
palintĕr soeka aja di djĕro imah noe
kaprihatinan; sabalikna hate djalma
garĕdjoel mah soeka aja di djĕro imah
5 noe hadjat. 'Mĕnding [b] ngadenge njare-
kanana noe pintĕr, ti batan djalma nga-
6 denge njanjina noe garĕdjoel. 'Karana
sakoemaha boborobotan tjoetjoek-tjoe-
tjoek [c] handapeun daloeng, nja kitoe
seuseurianana noe gĕdjoel; nja eta ge
7 sija-sija. 'Saĕnjana, panganijaja sok ma-
tak ngagelokeun ka noe pintĕr; [d] djeung
pamere sok matak ngaroeksak kana
pikir. *a* Sil. 22:1. *b* Sil. 13:18; 15:31.
*c* Djab. 58:10. *d* 5 Moesa 16:19.
8 Mĕnding panganggeusan lampah ti ba-
tan mimitina; [a] mĕnding sabar pikir ti
9 batan angkoeh pikir. 'Oelah [b] sok nga-
geuwat poendoeng sadjĕro pikir maneh;
karana poendoeng ngĕnggon dina dada
10 noe garĕdjoel. 'Maneh oelah sok ngo-
mong: Naha mana djaman ka toekang

hade ti batan djaman ajeuna? karana
maneh nanja hal kitoe teh lain tina
11 kapintĕran. 'Kapintĕran hade, saroewa
djeung warisan; malahan oentoeng eta
12 ka sakoer noe narendjo panon-poë. 'Ka-
rana kapintĕran [c] minangka hijeum, ki-
toe keneh oewang minangka hijeum;
tatapi ari kaleuwihan kanjaho mah, nja
eta kapintĕran matak hiroep ka noe
13 bogana. 'Koedoe ngawaskeun dadamĕ-
lan Allah; karana saha noe bisa nga-
lĕmpĕngkeun anoe koe andjeunna geus
14 dibingkĕngkeun? 'Masing soeka dina
mangsa kabagdjaän; [d] ari dina mangsa
katjilakaän koedoe ingĕt: eta ge kenging
Allah ngadamĕl, satjara itoe bae; noe
dipandang [e] soepaja manoesa oelah nja-
hoëun naon-naon anoe pidjadieun sapan-
deurieunana. *a* Sil. 16 : 32. *b* Sil. 12 : 16; Jak. 1 : 19.
*c* Sil. 2 : 10, 11. *d* Aj. 2 : 10. *e* p. 3 : 22.

15 Ijeu sakabeh koe kami katendjo keur
oemoer kami noe sija-sija: [a] sok aja
djalma bĕnĕr, anoe tiwas di djĕro ka-
bĕnĕranana; kitoe deui sok aja djalma
doraka, noe pandjang oemoer di djĕro
16 kagorenganana. 'Maneh oelah bĕnĕr
teuing, djeung oelah njijeun maneh pin-
tĕr leuwih; pinaoneun maneh dek nga-
17 roeksak diri? 'Maneh oelah doraka teu-
ing; djeung oelah djadi gĕdjoel; pinao-
neun maneh dek paeh, tatjan ninggang
18 piwaktoeëun maneh? 'Hadena eta koe
maneh ditjĕkĕl, ari itoe ge koe leungeun
maneh oelah dilesotkeun; karana saha-
saha noe sijeun koe Allah, tangtoe loe-
19 poet ti eta sakabeh. 'Kapintĕran [b] ma-
tak bĕdas ka noe pintĕr, wani ngoeng-
koelan sapoeloeh djalma kawasa, noe
20 aja di djĕro nagara. 'Saĕnjana [c] taja
pisan manoesa noe bĕnĕr di boemi, noe
milampah kahadean, sarta teu milam-
21 pah dosa. 'Djeung deui kana sing-sing
omongan, noe koe djalma diaromong-
keun, poma maneh oelah djadi ati; soe-
paja maneh oelah ngadenge badega ma-
22 neh njapa ka maneh; 'mapan hate ma-
neh ge geus roemasa sababaraha kali,
jen diri maneh ge njapa ka noe sedjen.
*a* p. 8 : 14. *b* Sil. 21 : 22; 24 : 5; p. 9 : 16. *c* 1 Radj. 8 : 46.

23 Nja eta sakabeh koe kami geus di-
tjoba koe lantaran kapintĕran. Ari pikir
kami: Aing hajang djadi pintĕr! Tatapi
24 kapintĕran djaoeh bae ti kami. 'Eng-
gonna djaoeh teuing, sarta leuwih djĕro;
25 saha noe pimanggiheun? 'Tidinja kami
malik, [a] sarta mĕrĕloekeun hate nga-
njahokeun, djeung ngoelik, sarta njijar
kapintĕran djeung pangartian; toer ha-
jang nganjahokeun jen kadorakaän asoep
kagĕdjoelan, sarta kagĕdjoelan asoep ka-
26 geloan. 'Heug kami teh manggih noe
pait ti batan maot, [b] nja eta awewe,
noe hatena minangka djaring djeung
heurap, sarta leungeunna minangka ba-
rogod. Saha-saha djalma [c] noe kama-
nah di pajoeneun Allah, tangtoe rahajoe
ti eta; sabalikna djalma dosa mah tang-
27 toe karingkoes koe eta. 'Tah, kitoe noe
koe kami kapanggih, tjarek goeroe, di-
toengtoet hidji-hidji pĕrkara, hajang
28 manggih pangartian; 'anoe keur dite-
jangan keneh koe njawa kami, tapi teu
kapanggih; nja eta di sareboe kami
manggih oge lalaki saoerang; ari awewe
mah kami teu manggih hidji-hidji atjan
29 di eta sakabeh. 'Tah, ngan ijeu bae noe
koe kami kapanggih: manoesa didamĕlna
koe Allah teh bĕnĕr pisan; dĕmi ma-
noesa mah pada nejangan akal reja
katjida. *a* p. 1 : 17. *b* Sil. 7 : 5. *c* p. 2 : 26.

## PASAL 8.

Saha [a] noe nandingan djalma pintĕr?
djeung saha noe njaho katĕrangan
pĕrkara? Kapintĕran manoesa njaängkeun beungeutna, moenggah tjamĕroet
boedina disalin. *a* p. 2 : 14.
2 [a] [Papatah] kami: Koedoe ngestoekeun
timbalan radja, gĕdena tina sabab soem-
3 pah ka Allah. 'Maneh oelah ngageuwat
moendoer ti pajoeneunana; djeung oelah
keukeuh kana pĕrkara goreng; karana
naon bae pangĕrsa radja, koe andjeunna
4 didamĕl. 'Wantoe lahiran radja kawasa;
djeung saha noe wani oendjoekan ka
andjeunna: Andjeun teh midamĕl naon?
5 'Saha-saha noe ngestoekeun timbalan,
[b] moal njorang pĕrkara goreng; sarta
hate djalma pintĕr njaho waktoe djeung
6 hoekoem; 'karana [c] sagala pĕrkara aja
waktoe djeung hoekoem; sabab bangĕt
pisan nja katjilakaän noe toemĕrap ka
7 manoesa; 'wantoe [d] teu pisan njahoëun
noe pidjadieun; karana saha noe bisa
nganjatakeun ka dinja pĕtana noe pi-
8 djadieun? 'Taja manoesa noe kawasa
kana roh, datang ka bisa noelak kana
roh; [e] malah taja noe kawasa kana

poë maot; djeung taja pisan noe leupas
dina pĕrang eta; sarta kadorakaän moal
bisaeun ngarahajoekeun ka noe bogana.

*a* Sil. 24 : 21. *b* p. 3 : 17. *c* p. 3 : 1. *d* p. 6 : 12; 10 : 14.
*e* Aj. 14 : 5; Djab. 39 : 6.

9 Ijeu sakabeh koe kami katendjo, [a]
basa kami mĕrĕloekeun hate ka sakabeh
lalampahan, noe dilampahkeun di han-
dapeun panon-poë: sok aja mangsa ma-
noesa teh moerba ka sasama manoesa,
10 matak tjilaka eta. 'Parandene kitoe koe
kami katendjo, noe daroraka ge meu-
nang adat koeboer, toeloej arasoep; sa-
balikna aja noe bĕnĕr lampahna, los
arijang djaoeh ti ĕnggon soetji, sarta
eusi nagara pada poho ka dinja. Eta
11 ge sija-sija. 'Sapedah [b] hanteu kĕntjĕng
ditĕrapkeun hoekoeman ka lampah go-
reng, noe matak hate anak Adam da-
tang ka [c] pinoeh dina dirina, wani ma-
12 rigawe goreng. 'Sanadjan djalma dosa
migawe goreng saratoes kali, sarta pan-
djang oemoer oge, parandene kitoe kami
teh njaho, [d] anoe pidjamoegaeun ngan
anoe ibadah ka Allah, anoe sarijeun
13 koe pameunteu andjeunna. 'Sabalikna
noe doraka mah hamo djamoega, sarta
hamo pandjang oemoer; ĕnjana mah
eta teh saibarat kalangkang, sapedah
teu sijeun koe pameunteu Allah.

*a* p. 1 : 13. *b* Aj. 35 : 15. *c* p. 9 : 3. *d* Djab. 37 : 37.

14 Aja deui hidji kasija-sijaän, noe sok
kalampahkeun di boemi; [a] nja eta aja
djalma balĕnĕr, noe katĕrapan sakoe-
maha noe ditĕrapkeun ka pagawean
djalma daroraka; sabalikna aja djalma
doraka, noe katĕrapan sakoemaha noe
ditĕrapkeun ka pagawean djalma ba-
lĕnĕr. Tjarek kami, jen eta ge sija-sija.
15 'Mana kami moedji [b] kana kaboenga-
han, sapedah taja deui noe hade ka
manoesa di handapeun panon-poë, ka-
djaba ti njatoe-nginoem, sarta boengah;
karana nja eta bae noe rakĕt ka ma-
nehna dina pagaweanana saoemoer-hi-
roepna, noe koe Allah dipaparinkeun
ka manehna di handapeun panon-poë.

*a* p. 7 : 15; 9 : 2. *b* p. 2 : 24; 9 : 7.

16 [a] Basa kami mĕrĕloekeun hate nga-
njahokeun kapintĕran, djeung ngawas-
keun pagawean, noe dilampahkeun di
boemi, moenggah datang ka panonna
beurang-peuting sok teu ngarasa sasa-
17 rean: 'harita kami teh tĕrang, moeng-
goehing sakabeh dadamĕlan Allah teh,
manoesa teu bisaeun timoe eta dada-
mĕlan, noe didamĕl di handapeun panon-
poë. Sakoemaha manoesa digawe oge
nejangan eta, hamo pikatimoeëun; tja-
tjakan djalma pintĕr oge, oepama boga
pikir sĕdja nganjahokeun, moal bisaeun
timoe.

*a* p. 1 : 17.

## PASAL 9.

Saĕnjana, ijeu sakabeh koe kami geus
diteundeun dina ati, hajang tetela kana
ijeu sakabeh, jen noe balĕnĕr, sarta noe
palintĕr, djeung panggawe-panggawena,
aja di panangan Allah. Bagija kanjaähan,
bagija kageuleuhan, taja manoesa noe
njaho; kabeh ge aja di hareupeunana.
2 'Sagala pĕrkara koemaha tjara noe loba
bae; [a] boeboehan sahidji toemĕrap ka
noe bĕnĕr djeung ka noe doraka; ka
noe hade, ka noe bĕrĕsih djeung ka
noe nadjis; ka noe ngoerban djeung ka
noe hanteu ngoerban; sakoemaha noe
hade, nja kitoe keneh noe dosa; sa-
koemaha noe sok soempah, nja kitoe
3 keneh noe sijeun soempah. 'Ijeu noe
goreng di saniskara noe kalampahkeun
di handapeun panon-poë, jen boeboehan
sahidji toemĕrap ka sarereja; djeung
deui hate anak Adam [b] pinoeh koe ka-
gorengan, sarta di djĕro hate marane-
hanana aja kageloan sapandjang hi-
roepna; sanggeus kitoe los ka noe pa-
4 raeh. 'Karana saha noe diingkar? Ari
sakabeh noe hariroep pada boga pang-
harĕpan; karana andjing noe hiroep
5 hade ti batan singa noe paeh. 'Karana
noe hariroep pada njaho, jen dirina pi-
paraeheun; sabalikna noe geus paraeh
mah teu njarahoëun kitoe-kijeu, sarta
moal meunang deui boeroehan; sana-
djan kana ingĕtan ka maranehanana
6 ge parohoëun. 'Bagija kanjaähanana, ba-
gija kageuleuhanana, bagija kadĕngki-
anana geus moesna tanpa-lĕbih; djeung
salalanggĕngna ge eta teh moal kadoe-
oeman deui naon-naon noe kalampah-
keun di handapeun panon-poë.

*a* Aj. 9 : 22; p. 2 : 14; 3 : 19. *b* p. 8 : 11.

7 Tjoba, [a] roti maneh hakan kalawan
kaboengahan, djeung tji-anggoer maneh
inoem kalawan soeka ati; karana Al-
lah ti tatadi misoeka ka pagawean ma-
8 neh. 'Papakean maneh sing barodas

sapapandjangna, djeung sirah maneh oe-
9 lah koerang minjak.' Sing ngarasa hiroep
babarĕngan djeung pamadjikan, noe di-
pikanjaäh koe maneh, saoemoer hiroep
maneh [b] noe sija-sija, noe dipaparinkeun
ka maneh di handapeun panon-poë, sa-
pandjang oemoer maneh noe sija-sija;
[c] karana nja eta doeoeman maneh sa-
pandjang hiroep, djeung sapandjang pa-
gawean maneh, noe koe maneh dipigawe
10 di handapeun panon-poë. 'Mana-mana
[d] noe kapanggih koe leungeun maneh
baris lampahkeuneun maneh, nja eta koe
maneh lampahkeun sakoewat-koewat;
karana taja panggawe, atawa pangartian,
atawa kanjaho, atawa kapintĕran di
ĕnggon noe maot, anoe keur diboeroe
koe maneh. *a* p. 5:19; 11:9. *b* p. 7:15.
*c* p. 5:17. *d* 1 Sam. 10:7.

11 Tidinja [a] kami malik, sarta nendjo
di handapeun panon-poë, [b] jen loempat
teh lain adjang noe tangginas, djeung
pĕrang teh lain adjang noe pĕrkosa,
kitoe deui rĕdjĕki lain adjang noe pintĕr,
kitoe deui kabeungharan lain adjang
noe boga pangarti, kitoe deui koernija
lain adjang noe boga kanjaho; estoena
mah sakabehna kasorang waktoe reu-
12 djeung parĕng. 'Karana manoesa ongkoh
teu njahoëun piwaktoeëun sorangan;
sapĕrti laoek, anoe beunang koe djaring
noe matak tjilaka, djeung sapĕrti ma-
noek, anoe beunang koe djirĕt, nja kitoe
anak Adam pada karidjĕt koe waktoe
katjilakaän, ana ninggang ka darinja
ngadak-ngadak. *a* p. 2:12. *b* Jĕr. 10:23;
Roem 9:16.

13 Djeung deui kami nendjo ijeu kapin-
tĕran di handapeun panon-poë, sarta
14 rasa kami gĕde: 'aja hidji nagara leu-
tik, sarta djalma eusina ngan saeutik.
Djĕboel hidji radja gĕde, ngaroeroeg ka
dinja; seug nagara teh dikĕpoeng, sarta
radja teh njijeun benteng galĕde sakoe-
15 rilingna. 'Ari di djĕro eta nagara aja
hidji djalma miskin sarta pintĕr; nja
eta seug ngarahajoekeun nagara teja koe
kapintĕranana; tapi taja pisan manoesa
noe ingĕt ka eta djalma miskin teh.
16 'Pok kami teh ngomong: [a] Mĕnding ka-
pintĕran ti batan kapĕrkosaän; paran-
dene kapintĕran noe miskin teja ditjoe-
mahkeun, sarta omonganana teu digoe-
17 goe. 'Kasaoeran djalma palintĕr, ana
didengekeun djeung reureuhna, leuwih
hade ti batan hahaokan noe njĕkĕl ka-
18 wasa di noe garĕdjoel. 'Mĕnding kapin-
tĕran ti batan parabot djoerit; ari djalma
dosa sahidji sok ngaroeksak kahadean
loba pisan. *a* p. 7:19.

## PASAL 10.

Hidji laleur paeh matak baoe, matak
beukah kana minjak toekang wa-
wangian; nja kitoe kagĕdjoelan saeutik
sok ngabajahkeun ka kapintĕran djeung
2 kamoeljaän. 'Hate djalma pintĕr ajana
ti katoehoeëunana; ari hate djalma gĕ-
3 djoel mah ti kentjaeunana. 'Tjatjakan
di djalan oge, lamoen noe gĕdjoel keur
njaba, pikirna koerang, sarta manehna
ngomong ka oenggal-oenggal djalma, jen
4 dirina gĕdjoel. 'Oepama manah noe
njangking kawasa djadi bĕndoe ka ma-
neh, poma oelah ninggalkeun ĕnggon
maneh; karana kasabaran ngareureuh-
keun dosa galĕde.

5 Aja deui hidji katjilakaän, noe koe
kami katendjo di handapeun panon-poë,
sakoemaha kaloeloepoetan, noe sok ka
6 loewar ti pajoeneun noe kawasa: 'nja
eta aja noe gĕdjoel, diangkat ka noe
loehoer katjida, sarta aja noe baleung-
7 har darijoek di handap. 'Kami nendjo
abdi-abdi taroempak koeda, sarta ka-
8 pala-kapala baladarat, sabijasa abdi. 'Sa-
ha-saha [a] noe njijeun piloewang, tangtoe
tigoebrag ka djĕrona; djeung saha-saha
noe nobros pagĕr, tangtoe digegel oraj.
9 'Saha-saha noe ngabongkar batoe, pi-
njĕrieun koe eta; saha-saha noe meulah
10 kai, piraheuteun koe eta. 'Oepama min-
toel beusina, sarta seuseukeutna teu
diasah, noe make koedoe ngabĕdaskeun
kakoewatan; ari gawena kapintĕran nga-
lĕlĕmpĕng. *a* Sil. 26:27.

11 Oepama oraj ngegel memeh didjam-
12 pean, toekang djampe taja gawena. 'Ka-
saoeran ti biwir djalma pintĕr matak
loetjoe; sabalikna noe gĕdjoel mah di-
13 lĕglĕg koe soengoet sorangan. 'Ari mi-
mitina omongan soengoetna kagĕdjoe-
lan, sarta panganggeusan soengoetna
14 kageloan noe matak tjilaka. 'Ari noe
gĕdjoel [a] sok loba omong; [b] dĕmi ma-
noesa teu njahoëun noe pidjadieun; sarta
noe pidjadieun sapandeurieunana, saha
noe bisa nganjatakeun ka manoesa?

15 'Pagawean noe garĕdjoel matak njape-
keun ka dinja, doemeh teu njahoëun
djalan ka dajeuh. *a* p. 5 : 2. *b* p. 8 : 7.
16 [a] Tjilaka tĕmĕn maneh, tanah! ari ra-
dja maneh boedak, sarta kapala-kapala
17 maneh dalahar isoek-isoek.'Bagdja tĕmĕn
maneh, tanah! ari radja maneh toeroenan
menak, sarta kapala-kapala maneh dala-
har dina waktoena, malar koewat, lain
18 malar inoem-inoeman. 'Tina lantaran
ngĕdoel roegroeg pamikoel; djeung tina
lantaran nganggoerkeun leungeun imah
19 datang ka botjor. 'Hadjat didjijeunna
mambrih soesoekaän, sarta [b] anggoer
matak ngaboengahkeun hiroep; ari koe
doewit sakabeh dikaboel.

*a* Jĕs. 3 : 4; 5 : 11. *b* Djab. 104 : 15.

20 [a] Poma maneh oelah njapa ka radja,
nadjan di djĕro pikir maneh oge; kitoe
deui oelah njapa ka noe beunghar, na-
djan di djĕro pangkeng pangheësan ma-
neh oge; karana sowarana tangtoe di-
bawa koe manoek awang-awang, omo-
nganana tangtoe dibedjakeun koe noe
baroga djangdjang. *a* 2 Moesa 22 : 28.

## PASAL 11.

Roti maneh ka-tjaikeun; [a] karana awal-
ahir koe maneh tangtoe kapanggih
2 deui. 'Koedoe mere bagian ka toedjoeh,
oetamana ka dalapan; [b] karana maneh
teu njaho katjilakaän, noe pidatangeun
3 ka boemi. 'Tijap-tijap mega geus pari-
noeh koe pihoedjaneun, seg dikoetjoer-
keun ka boemi; djeung lamoen aja kai
roentoeh, ka kidoel atawa ka kaler, dina
ĕnggon roentoehna eta kai, nja di dinja
ngadjolopongna. *a* Sil. 19 : 17. *b* Djab. 41 : 2.
4 [a] Saha-saha noe ngawaskeun angin,
moal njĕbar; djeung saha-saha noe nĕ-
5 gĕskeun mega, moal diboewat. 'Sakoe-
maha maneh [b] teu njaho dina djalan
angin, atawa [c] dina pĕtana toelang-toe-
lang di djĕro kandoengan noe reuneuh,
[d] nja kitoe pisan maneh teu njaho dina
dadamĕlan Allah, noe ngadamĕl sanis-
6 kara. 'Koedoe njĕbarkeun binih maneh
wantji isoek, sarta ka-sorenakeun poma
oelah ngeureunkeun leungeun; karana
maneh teu njaho mana noe piloeloeseun,
ijeu boh itoe, atawa doewanana saroewa
pialoeseunana. *a* p. 7 : 16. *b* Joh. 3 : 8.
*c* Djab. 139 : 15. *d* p. 3 : 11.
7 Djeung deui tjaäng teh ngeunah, sarta
matak soeka kana panon nendjo mata-
8 poë. 'Koe sabab eta, nadjan manoesa
hiroep pirang-pirang taoen, koedoe sing
boengah koe eta sadajana; ngan koedoe
sing ingĕt [a] kana mangsa pipoëkeun, ka-
rana tangtoe lila. Sagala noe datang, sija-
9 sija.'Eh noe boedjang! masing boengah di-
na mangsa maneh ngora, nja hate maneh
masing soeka dina mangsa maneh boe-
djang; sarta loemampah teh toeroetkeun
djalan hate maneh djeung toeroetkeun
tendjo panon maneh; ngan kanjahokeun
koe maneh,[b] jen maneh koe Allah mĕngke
didatangkeun ka hoekoem tina hal eta
10 sakabeh pĕrkara. 'Mana singkirkeun ka-
sĕdihan ti hate maneh, sarta djaoehkeun
kagorengan ti awak maneh; karana
mangsa ngora djeung mangsa padjar teh
sija-sija. *a* p. 12 : 1. *b* p. 12 : 14.

## PASAL 12.

Sarta maneh dina mangsa boedjang
masing ingĕt ka noe ngadjadikeun ka
maneh, meungpeung tatjan datang kana
mangsa kasoesahan, nja tatjan nĕpi kana
taoen, noe koe maneh bakal disĕboetkeun
2 kijeu: Aing teu soeka ka eta; 'meung-
peung tatjan poëk sarangenge djeung
tjahja, kitoe deui boelan djeung ben-
tang-bentang, sarta mega daratang deui
3 sanggeusna hoedjan; 'dina mangsa noe
taroenggoe imah ngadaregdeg, djeung
djalma pĕrkosa pada ngoedoeproek, sarta
toekang ngagiling ngalanggoer, sabab
kari saeutik, djeung noe narendjo tina
4 djandela geus saroerĕm, 'sarta panto
sisi loeloeroeng meundeut; dimana sora
panggilingan geus lĕmboet, djeung dji-
nisna hoedang barang retjet manoek,
sarta sakabeh ahli njanji geus leuleuj;
5 'samalah djinisna aringgiseun koe noe
loehoer-loehoer, djeung reja karisi di
djalan; toer samodja keur kĕmbangan,
djeung simeut matak njoesahkeun, sarta
panghoedang rasa loepoet; wantoe-wan-
toe manoesa mijang [a] ka piimaheunana
noe langgĕng, sarta poerah aloek-aloe-
6 kan idĕr-idĕran di loeloeroeng; 'meung-
peung tali perak tatjan dilaän, djeung
palita ĕmas tatjan dilĕboerkeun, djeung
timbaän tatjan dipeupeuskeun di sisi tji-
njoesoe, sarta roda tatjan dilĕboerkeun
7 di sisi soemoer; 'didinja [b] taneuh teh
balik deui ka boemi, saäsal tadina, sarta

ĕroh teh moelang ka Allah noe ma-
parin. *a* Aj. 30:23. *b* 1 Moesa 2:7; 3:19.
8 [a] Sija-sijaning sagala kasija-sijaän, tja-
9 rek goeroe; kabeh oge sija-sija. 'Djeung
deui, sarehna goeroe teh djalma pintĕr,
noe matak ngawoeroekkeun ongkoh
kanjaho ka djalma-djalma; samalah goe-
roe teh nimbang-nimbang, djeung ngira-
10 ngira, [b] nganggit siloka reja pisan. 'Ari
goeroe teh nejangan, hajang manggih
kasaoeran matak soeka; sarta noe di-
toeliskeun nja noe saestoena, piwoeroek
11 noe sajakti. 'Kasaoeran djalma palin-
tĕr oepama panjotjog; nja pakoe njĕblok
ibaratna piwoeroek toekang parijoengan,
noe pada dipaparinkeun koe pangangon
12 sahidji. 'Ari noe saleuwihna ti eta mah,
anaking! maneh sing beunang diingĕtan.
Njijeun kitab loba geus taja bejakna;
sarta rosa matja matak njapekeun ba-
13 dan. 'Panoengtoengan piwoeroek, sada-
jana noe geus kadenge, nja eta: [c] koe-
doe sijeun koe Allah, djeung ngestoekeun
timbalanana; karana nja eta noe pĕrloe
14 di oenggal-oenggal manoesa. 'Karana [d]
saban-saban lampah mĕngke koe Allah
didatangkeun ka hoekoem, katoet sa-
gala noe boeni, boh hade, boh goreng.
*a* p. 1:2. *b* 1 Radj. 4:32. *c* 5 Moesa 10:12; Aj. 28:28. *d* Roem 2:16.

---

# MAKOETA POEPOEDJIAN,

## DAMĔLAN SOELEMAN.

---

### PASAL 1.

Ijeu Makoeta poepoedjian, damĕlan
Soeleman.
2 Ĕh, moegi andjeunna ngamboeng ka
koering koe amboeng lambena! Karan-
tĕn geugeut andjeun [a] sae ti batan ang-
3 goer. 'Lisah andjeun raraos wangina;
padjĕnĕngan andjeun lir minjak dikoe-
tjoerkeun; koe pĕrkawis kitoe noe mawi
4 landjang pada asih ka andjeun. 'Moegi
koering tarik! soemĕdja koering maroe-
roe ngiring andjeun. Koering koe radja
ditjandak lĕbĕt ka kamarna; koering
soemĕdja garĕrah sarĕng baroengah koe
pĕrkawis andjeun, soemĕdja maroedji
geugeut andjeun alah batan anggoer;
prajoga pisan eta pada asih ka andjeun.
*a* p. 4:10.
5 Eh, istri-istri Jĕroesalem! kaoela ĕnja
hideung, tapi matak rĕsĕp, sapĕrti himah
6 Kedar, tjara koelamboe Soeleman.'Oelah
malĕntjrong ka kaoela, reh kaoela rada
hideung, sabab kaoela kapanasan mata-
poë. Anak indoeng kaoela lalaki aram-
bĕkeun ka kaoela, seg kaoela koe eta
didjijeun toenggoe pakĕbonan anggoer;
[a] ari kĕbon anggoer diri kaoela koe
kaoela teu ditoenggoean. *a* p. 8:12.
7 Ĕh, [a] kaäsih njawa koering! moegi
maparin njaho ka koering, di mana an-
djeun nja ngangon? di mana andjeun nja
ngaoebkeun ingon-ingon wantji tĕngah
poë? Karantĕn pinaoneun koering djadi
sapĕrtos noelantrak-lintrik, mapaj ingon-
ingon rentjang andjeun? *a* p. 3:1.
8 Oepama andjeun teu oeninga, eh [a] noe
panggeulisna di pĕlĕbah istri-istri! sae
andjeun ka loewar, toetoerkeun tapak
domba, bari seg ngangon ĕmbe andjeun
di pĕlĕbah pamondokan taroekang nga-
ngon. *a* p. 5:9.
9 Eh, kameumeut kami! njai koe kami
dioepamakeun ka koeda kami dina ka-
10 reta Piraon. 'Pipi njai matak rĕsĕp make
gandik; kitoe keneh tĕnggĕk njai make
11 kangkaloeng. 'Mĕngke njai dipangnji-
jeunkeun gandik ĕmas, ditarapang koe
perak.
12 Sabot radja keur ngarijoeng medja,
[a] minjak nardoes koering njamboewang
13 seungitna. 'Kageugeut koering ka diri
koering sapĕrtos boengkoesan ĕmoer,
14 noe aja dina harigoe koering. 'Kageu-
geut koering ka diri koering sapĕrtos
ranggeujan [b] kĕmbang patjar, di djĕro
pakĕbonan anggoer di En-Gedi.
*a* Mark. 14:3. *b b* p. 4:13.

15 Eh, kameumeut kami! [a] saĕnjana, njai
teh geulis; saĕnjana, njai teh geulis;
[b] sotja njai lir djapati. *a* p. 4 : 7. *b* p. 4 : 1.
16 Eh, kageugeut koering! salĕrĕsna, an-
djeun teh kasep; estoe matak rĕsĕp;
malah randjang oerang bangsa hedjo.
17 'Noe minangka hateup imah oerang ki
poetri; ari noe minangka bilik oerang
ki djamoedjoe.

## PASAL 2.

Koering kĕmbang goelo ti Saron, kĕm-
bang bakoeng ti lĕbak!
2 Sapĕrti hidji kĕmbang bakoeng di tĕ-
ngah-tĕngah tangkal tjoetjoek, nja kitoe
pisan kameumeut kami di tĕngah-tĕ-
ngah istri.
3 Sapĕrtos hidji tangkal djĕroek di ka-
kaian leuweung, nja kitoe pisan kageu-
geut koering di tĕngah-tĕngah pamĕgĕt.
Koering rĕsĕp pisan dijoek dina ijoehna,
sarĕng boewahna amis ka lalangit koe-
4 ring. 'Ari koering teh koe andjeunna
ditjandak lĕbĕt ka [a] gĕdong anggoer,
sarĕng oemboel-oemboelna di loehoe-
5 reun koering nja kaäsihan. 'Tjing, ka-
oela koe sadaja [b] deudeul koe kismis;
kaoela koe sadaja sĕgĕran koe djĕroek!
karana kaoela [c] kagĕgĕringan bawaning
6 njaäh. 'Pananganana ti kiwa [d] njangkeh
sirah kaoela, sarta pananganana ti tĕ-
7 ngĕn ngarangkoel ka kaoela. 'Eh, istri-
istri Jĕroesalem! [e] kaoela njoempahan
ka sadaja, njĕboet mĕntjĕk atawa njĕ-
boet oentjal tĕgal, poma oelah ngageu-
ingkeun, poma oelah ngahoedangkeun
kanjaähan, ari tatjan soekaeun sora-
ngan mah. *a* Est. 7 : 8. *b* 1 Moesa 27 : 37.
*c* p. 5 : 8. *d* p. 8 : 3. *e* p. 3 : 5.
8 [a] Ngeng aja gĕntra kageugeut kaoela!
Toeh geuning, andjeunna soemping,
adjroet-adjroetan di goenoeng-goenoeng,
9 antjoel-antjoelan di pasir-pasir. 'Kageu-
geut kaoela oepama mĕntjĕk, atawa
anak oentjal. Toeh geuning, andjeunna
ngadĕg loewareun bilik kaoela, keur
nĕmpo tina djandela, ngĕlepan tina
10 kisi-kisi. 'Pok kageugeut kaoela ngala-
hir, kijeu lahirna ka kaoela: Geura in-
dit, njai, kameumeut kami, doenoengan
11 kami! hijap, njai! ka dijeu. 'Karana
oesoem tiris geuning geus liwat, oesoem
12 hoedjan geus ladjoe, geus toeloej; 'kĕ-
kĕmbangan katendjo deui di boemi, geus
nĕpi ka mangsa disarada manoek, sarta
[b] sora tikoekoer kadenge deui di tanah
13 oerang; 'tangkal kondang keur ngasak-
keun boewahna, djeung tangkal anggoer
keur karĕmbangan, pada njamboewang
seungit. Geura indit, njai, kameumeut
kami, doenoengan kami! hijap, njai! ka
14 dijeu. 'Eh, [c] djapati kami, noe aja dina
djoerang goenoeng tjadas, di panjoem-
poetan gawir! kami hajang ditembongan
roepa njai, [d] hajang ngadenge sowara
njai; karana sowara njai koe ngeunah,
djeung roepa njai koe matak rĕsĕp.
15 'Kami doewaän koe maraneh pangmeu-
nangkeun tjareuh, nja tjareuh lalĕmboet,
noe ngararoeksak kĕbon anggoer! ka-
rana kĕbon anggoer kami keur kĕmba-
16 ngan. 'Kageugeut koering anoe koering,
sarta koering kagoengan andjeunna, [e]
17 noe ngangon di pĕlĕbah bakoeng. 'Ari
[f] dongkap ka tiis poëna, sarĕng kalang-
kang moesna, moegi geura moelih! Eh,
kageugeut koering! moegi andjeun djadi
sapĕrtos mĕntjĕk atanapi anak oentjal
di pigoenoengan Beter! *a* p. 5 : 2. *b* Jĕr. 8 : 7.
*c* p. 5 : 2; Jĕr. 48 : 28. *d* p. 8 : 13. *e* p. 6 : 2. *f* p. 4 : 6.

## PASAL 3.

Dina pasarean kaoela, ti peuting, kaoela
nejangan radja, [a] kaäsih njawa kaoela;
[b] koe kaoela ditejangan, tapi teu kapĕn-
2 dak. '[Pikir kaoela:] Ah, dek hoedang,
dek oedar-idĕr di djĕro nagara, di loe-
loeroeng-loeloeroeng djeung di pasar-
pasar, nejangan kaäsih njawa aing! Prak
koe kaoela ditejangan, tapi teu kapĕn-
3 dak. 'Gok [c] kaoela kapanggih koe ronda,
noe keur aloedar-idĕr di djĕro nagara.
[Ditanja koe kaoela:] Naha maraneh teu
4 manggih kaäsih njawa kaoela? 'Kakara
saeutik kaoela madjoe ti eta ronda, prok
kaäsih njawa kaoela koe kaoela kapĕndak.
Kĕk koe kaoela ditjĕkĕl, sarta hanteu di-
lesotkeun deui, tĕpi ka dibawa asoep koe
kaoela ka boemi iboe kaoela, ka djĕro
5 kamar noe ngandoeng kaoela. 'Eh, istri-
istri Jĕroesalem! [d] kaoela njoempahan
ka sadaja, njĕboet mĕntjĕk atawa njĕ-
boet oentjal tĕgal, poma oelah ngageu-
ingkeun, poma oelah ngahoedangkeun
kanjaähan, ari tatjan soekaeun sorangan
mah. *a* p. 1 : 7. *b* p. 5 : 6. *c* p. 5 : 7. *d* p. 2 : 7; 8 : 4.
6 [a] Saha eta noe djĕboel ti tĕgal lĕga,
sapĕrti pĕlĕdoeg haseup, make dikoe-
koesan ĕmoer djeung doepa, saroepaning

7 seuseungitan ti toekang dagang? 'Toeh
geuning, djolian titihan Soeleman, di-
obeng koe gĕnĕp poeloeh prawira, ka-
8 asoep prawira Israil; 'sadajana njikĕp
pĕdang, geus pada dipitoetoeran kana
pĕrang; hidji-hidji djalma pĕdangna di
gigirna, pada ngadjaga [b] kareuwasan ti
9 peuting. 'Radja Soeleman geus ngadamĕl
bade salira andjeunna hidji djampana
10 kai Libanon; 'tihangna noe didamĕl pe-
rak, dadasarna ĕmas, babantalna soetra
woengoe; ari di djĕrona djampana di-
hijasan koe kanjaāhan istri-istri Jĕroe-
11 salem. 'Eh, istri-istri Sion! geura boedal,
tarendjokeun radja Soeleman, nganggo
makoeta, noe koe iboena dianggokeun
ka andjeunna keur poëan rendenganana,
nja keur poëan kaboengahan manah
Soeleman.

*a* p. 8 : 5. *b* Djab. 91 : 5.

## PASAL 4.

Eh, kameumeut akang! [a] saĕnjana, njai
teh geulis; saĕnjana, njai teh geulis;
sotja njai lir djapati [b] sadjĕroëun tjin-
doeng njai; [c] ramboet njai ibarat goen-
doekan ĕmbe, noe ngalajah di lamping
2 goenoeng Gilad. 'Waos njai saroepa
goendoekan domba noe digoentingan,
harandjat ti pamandian; sadajana kĕm-
baran, sarta taja noe teu boga anak.
3 'Lambĕj njai ibarat rara sakĕlat, sarta
sasaoer-saoer njai [d] matak rĕsĕp; pipi
njai ibarat dalima sapasi sadjĕroëun
4 tjindoeng njai. 'Tĕnggĕk njai [e] saroepa
panggoeng Dawoed, beunangna ngada-
mĕl baris nawingkeun pakarang; sareboe
kĕpĕng noe narawing dina eta, kabeh
5 ge parabot para prawira. 'Doewa [f] inang
njai ibarat anak mĕntjĕk kĕmbar, noe
keur njaratoean di pĕlĕbah bakoeng.
6 'Ari [g] dongkap ka tiis poëna, sarta ka-
langkang moesna, akang hajang nan-
djak ka goenoeng Ĕmoer djeung ka pasir
7 Doepa. 'Eh, kameumeut akang! njai teh
geulis sakoedjoer; estoe njai taja pisan
koetjiwana.

*a* p. 1 : 15. *b* p. 6 : 7. *c* p. 6 : 4. *d* p. 2 : 14. *e* p. 7 : 4. *f* p. 7 : 3. *g* p. 2 : 17.

8 Mangga njarĕngan djeung akang ti Li-
banon, eh panganten! Mangga njarĕngan
djeung akang ti Libanon! Mangga loeng-
soer ti poentjak Amana, ti poentjak Sĕnir
djeung Hermon, ti pangtjitjingan singa, ti
9 pigoenoengan mejong! 'Njai ngala hate
akang, eh raji akang, panganten! njai nga-
la hate akang koe sotja njai sahidji, koe
kangkaloeng sahidji dina tĕnggĕk njai.
10 'Geugeut njai sakitoe aloesna, eh raji
panganten! geugeut njai [a] leuwih sae
ti batan anggoer, kitoe deui seungit
minjak njai ti batan sakabeh wawa-
11 ngian! 'Lambĕj njai njaktjlakan atjining
madoe, eh panganten! handapeun ilat
njai aja madoe djeung tji-soesoe, sarta
seungit panganggo njai lir [b] seungit
12 Libanon. 'Raji akang panganten ibarat
kĕbon beunang ngoentji, ibarat tji-boe-
lakan beunang ngoentji, tji-njoesoe beu-
13 nang ngĕtjap.'Siroeng njai ibarat taman,
eusina dalima, noe boewahna leuwih
poendjoel, kitoe deui [c] kĕmbang patjar
14 barĕng akar wangi; 'akar wangi reu-
djeung koneng, djaringao djeung kajoe
manis, barĕng saroepaning tangkal doe-
pa, ĕmoer djeung garoe, barĕng sakabeh
15 loeloegoe wawangian. 'Njai ibarat tji-
njoesoe kĕbon, soemoer tjai hiroep, noe
ngotjor ti Libanon!

*a* p. 1 : 2, 3. *b* Hos. 14 : 7. *c* p. 1 : 12, 14.

16 Eh, angin ti kaler! geura hoedang;
eh, angin ti kidoel! geura datang; pek
nijoep ka kĕbon kaoela, wawangianana
sina mĕlĕnghir. Ĕh, kageugeut kaoela
moegi soemping ka kĕbonna, sarta nga-
dahar boewahna [a] noe leuwih poendjoel!

*a* p. 7 : 13.

## PASAL 5.

Akang datang ka kĕbon akang, eh
raji panganten! akang moepoe ĕmoer
akang reudjeung wawangian akang;
akang ngadahar para njiroean reudjeung
madoe akang; akang nginoem anggoer
reudjeung tji-soesoe akang. - Eh, batoer-
batoer! geura dalahar; geura pada nga-
leueut, sarta sing wararĕg, eh sadaja
kageugeut!

2 Kaoela keur sasarean, tapi hate ka-
oela njaring. [a] Ngeng aja gĕntra ka-
geugeut kaoela, bari ngĕtrok-ngĕtrok:
Eh, raji akang, kameumeut akang, [b] dja-
pati akang, moestika akang! tjik, akang
pangboekakeun; karana sirah akang pi-
noeh koe tji-iboen, ramboet akang pi-
3 noeh koe reumis peuting. - 'Koering pa-
rantos tjoetjoel badjoe; koemaha nja
rek make deui? koering parantos ngoem-
bah soekoe; koemaha nja rek dikotoran
4 deui? 'Sor kageugeut kaoela ngasong-
keun pananganana tina djandela, sar-
ta angĕn kaoela koemĕrĕtĕg tina hal

5 andjeunna. 'Neut kaoela hoedang, mang-
moekakeun kageugeut kaoela; sarta leu-
ngeun kaoela njaktjlakan ĕmoer, djeung
ramo kaoela njaktjlakan ĕmoer adjoer,
6 keur njĕkĕl gagang toelak. 'Ana kaoela
geus mangmoekakeun kageugeut kaoela,
sihoreng kageugeut kaoela geus moen-
doer manteu, geus ladjĕng. Njawa ka-
oela asa ka loewar, basa andjeunna nga-
lahir ka kaoela. [c] Bral kaoela nejangan
andjeunna, tapi teu kapĕndak; koe ka-
oela digĕroan, tapi teu ngawalon ka
7 kaoela. 'Gok [d] kaoela kapanggih koe
ronda, noe keur aloedar-idĕr di djĕro
nagara; pek nareunggeulan ka kaoela,
wani kaoela barohak koe eta; toekang
ngaronda koeta pada ngarĕboet koekoe-
8 doeng ti sirah kaoela. 'Eh, istri-istri
Jĕroesalem! kaoela njoempahan ka sa-
daja, oepama kageugeut kaoela koe
njarai kapĕndak, geuna-geuna pang-
ngoendjoekkeun ka andjeunna, [e] jen ka-
oela kagĕgĕringan bawaning njaäh.

*a* p. 2:8. *b* p. 6:9. *c* p. 3:1, 2. *d* p. 3:3. *e* p. 2:5.

9 Nahaon leuwihna kageugeut andjeun
ti kageugeut noe reja, eh [a] noe pang-
geulisna di pĕlĕbah istri-istri? Nahaon
leuwihna kageugeut andjeun ti kageu-
geut noe reja, noe matak andjeun sa-
kitoe nja njoempahan ka kaoela sadaja?

*a* p. 1:8.

10 Kageugeut kaoela ngĕplak sĕmoe beu-
11 reum, ngabajahkeun laksa-laksa. 'Mas-
takana ibarat ĕmas pangaloesna; ram-
boetna galing moentang, hideung sa-
12 pĕrti gagak. 'Sotjana [a] lir djapati di
sisi waloengan tjai, beunang ngaman-
dian koe tji-soesoe, areunteup di sisi
13 noe leber. 'Pipina saroepa petakan wa-
wangian, hoehoenjoeran seuseungitan;
lambena kawas kĕmbang bakoeng, njak-
14 tjlakan ĕmoer adjoer. 'Panangana lir
ali-ali ĕmas, ditaretes koe intĕn kriso-
lit; salirana ibarat boewatan gading,
15 ditaboer koe intĕn nilĕm. 'Bitisna tjara
tihang marmĕr, diadĕgkeun dina soekoe
ĕmas pangaloesna; roepa andjeunna sa-
pĕrti goenoeng Libanon, nja oentjoel
16 tjara ki poetri. 'Lalangitna moetoeh
koe amis; sarta mantĕnna sakoedjoer
tjatjap nja matak rĕsĕp. Tah, kitoe ka-
geugeut kaoela; tah, kitoe kameumeut
kaoela, eh istri-istri Jĕroesalem! *a* p. 1:15.

## PASAL 6.

Ka mana angkatna kageugeut andjeun,
eh noe panggeulisna di pĕlĕbah istri-
istri? Ka mana ngadjoegdjoegna kageu-
geut andjeun? Kaoela pada sĕdja ne-
jangan mantĕnna, ngabantoe ka andjeun.
2 Kageugeut kaoela loengsoer ka kĕ-
bonna, ka petakan wawangian, kĕrsa
ngangon di pakĕbonan, djeung kĕrsa
3 ngala kĕmbang bakoeng. 'Koering [a]
kagoengan kageugeut koering, sarta
kageugeut koering anoe koering, noe
ngangon di pĕlĕbah bakoeng.

*a* p. 2:16; 7:10.

4 Eh, kameumeut akang! [a] njai teh geu-
lis saroepa nagara Tirsa; matak rĕsĕp
tjara nagara Jĕroesalem; matak baloe-
5 was sapĕrti wadya-balad. 'Gilĕrkeun so-
tja njai ti hareupeun akang; karana eta
teh matak gimir ka akang. [b] Ramboet
njai ibarat goendoekan ĕmbe, noe nga-
6 lajah di lamping Gilad. 'Waos njai [c]
saroepa goendoekan domba, noe haran-
djat ti pamandian; sadajana kĕmbaran,
7 sarta taja noe teu boga anak. 'Pipi njai
[d] ibarat dalima sapasi sadjĕroĕun tjin-
8 doeng njai. 'Aja gĕnĕp poeloeh radja
istri djeung dalapan poeloeh parĕkan,
9 sarta landjang tanpa wilangan. 'Hidji
bae noe djadi [e] djapati akang, moestika
akang; hidji bae noe djadi poetra iboena,
kaäsih noe ngowokeun eta. Ana katen-
djo koe istri-istri, seg pada moedji ka
dinja; ana katingal koe radja istri djeung
koe parĕkan, seg pada ngalĕm ka dinja.
10 'Saha eta teh, noe sorotna sapĕrti pa-
djar, geulis tjara boelan, herang lir
sarangenge, matak baloewas sapĕrti
wadya-balad? *a* p. 4:7. *b* p. 4:1. *c* p. 4:2.
*d* p. 4:3. *e* p. 5:2.

11 Koering bareto sok toeroen ka kĕbon
moentjang, ngilikan noe anjar djadi di
lĕbak, [a] nendjoan tangkal anggoer geus
rĕnoeng hanteuna, djeung tangkal da-
12 lima geus kĕmbangan hanteuna. 'Taja
panjana koering teh, ati koering noeng-
gangkeun koering ka kareta menak bang-
sa koering. *a* p. 7:12.

13 Geura moelih, geura moelih, Soelamit!
geura moelih, geura moelih! kaoela ha-
jang marĕlĕng ka andjeun. - Dek ma-
rĕlĕng naon ka Soelamit? - Noen, sa-
roepa noe ngaribing di Mahanaim.

## PASAL 7.

Koe araloes sampejan njai nganggo sa-
patoe, eh poetra menak! Boeleudna
tetepokan njai saroepa kangkaloeng gawe
2 leungeun noe radjin. 'Oedĕl njai ibarat
loemoer djĕbleh, noe tara koerang ang-
goer; lamboet njai sapĕrti toempoekan
tarigoe, dikoebĕng koe kĕmbang ba-
3 koeng. 'Doewa [a] inang njai ibarat anak
4 mĕntjĕk kĕmbar. 'Tĕnggĕk njai [b] saroepa
panggoeng gading; sotja njai lir empang
di Hesbon, sisi lawang Bat-Rabim; pa-
ngamboeng njai sapĕrti panggoeng di
Libanon, noe mĕlong ka tĕbeh Damsik.
5 'Mastaka njai dina salira ibarat goenoeng
Karmel, djeung ramboet njai saroepa
woengoe; radja kabanda koe sanggoel.
6 'Amboe-amboe, kaäsih! njai teh sakitoe
geulis, sakitoe matak rĕsĕp dina kasoe-
7 kaän! 'Ijeu dĕdĕg njai oepama tangkal
korma, djeung inang njai minangka rang-
8 geujan boewah anggoer. 'Pikir akang:
Ah, dek naek ka tangkal korma, dek
njĕkĕlan palapahna. Ari inang njai sing
minangka ranggeujan tangkal anggoer,
djeung seungit pangamboeng njai sing
9 sapĕrti sĕrĕng djĕroek; 'kitoe deui la-
langit njai sing tjara anggoer pangsa-
ena, - anoe ngotjor ka kageugeut koering,
[c] tĕroes pisan, sarĕng matak tjapetang
kana lambĕj noe karoelĕm.

*a* p. 4 : 5. *b* p. 4 : 4. *c* Sil. 23 : 31.

10 [a] Koering kagoengan kageugeut koe-
ring, sarĕng mikangĕnna ka diri koering.
11 'Mangga, kageugeut koering! oerang ka
loewar ka pasisian, koelĕm di desa-desa;
12 'oerang djĕngkar isoek-isoek ka kĕbon
anggoer, [b] ningalian tangkal anggoer geus
rĕnoeng hanteuna, koedoena geus beu-
kah hanteuna, kitoe deui tangkal da-
lima geus karĕmbangan hanteuna. Di
dinja koering sĕdja nawiskeun geugeut
13 koering ka andjeun. 'Boewah [c] asihan
pada njamboewang seungit, sarĕng dina
panto-panto koering aja saroepaning [d]
boewah poendjoel, noe alanjar sarawoeh
noe hareubeul, kenging koering njimpĕn
bade andjeun, noen kageugeut koering!

*a* p. 2 : 16; 6 : 3. *b* p. 6 : 11. *c* 1 Moesa 30 : 14. *d* p. 4 : 17.

## PASAL 8.

Ĕh, kahajang teh andjeun ka koering
pĕrnah saderek, sasami njĕsĕp inang
iboe koering! Tijap-tijap andjeun koe
koering kapĕndak di loewar, koe koe-
ring ditjijoeman; kitoe ge moal aja noe
2 njĕla ka koering. 'Andjeun koe koering
tinangtos ditoetoejoen, dibantoen lĕbĕt
[a] ka rorompok poen iboe; kantĕnan
andjeun ngawoeroek ka koering, kala-
jan andjeun koe koering dihatoeranan
ngaleueut anggoer baoeran, sarĕng tjai
3 dalima beunang koering. 'Pananganana
[b] ti kiwa pinjangkeheun sirah kaoela,
sarta pananganana ti tĕngĕn pingarang-
4 koeleun ka kaoela. 'Eh, istri-istri Jĕroe-
salem! [c] kaoela njoempahan ka sadaja,
papatjoewan rek ngageuingkeun, papa-
tjoewan rek ngahoedangkeun kanjaähan,
ari tatjan soekaeun sorangan mah.

*a* p. 3 : 4. *b* p. 2 : 6. *c* p. 2 : 7; 3 : 5.

5 [a] Saha eta istri noe djĕboel ti tĕgal
lĕga, neuteuh di kageugeutna? - Di han-
dapeun eta tangkal djĕroek, akang ba-
reto ngageuingkeun ka njai; nja di dinja
iboe njai bareto njandang njĕri tina hal
njai; nja di dinja njandangna njĕri anoe
ngowokeun njai. *a* p. 3 : 6.

6 Koering damĕl sapĕrtos tjap dina ma-
nah andjeun, sapĕrtos tjap dina pana-
ngan andjeun! Karantĕn kaäsihan teh
rosa sapĕrtos maot; kasarĕgĕpan teh
angot sapĕrtos ĕnggon noe paeh; moen-
tabna lir moentab seuneu, nja hoeroeng
7 ti Pangeran. 'Tjai gĕde teu bisaeun
mareumkeun kaäsihan, sarĕng sagala
bangawan teu bisaeun malidkeun. Sa-
oepami aja djalma dek mikeun saba-
bandaän pangeusi imahna, meuli kaäsi-
han, noe kitoe koe djalma tinangtos di-
pikatjoewa angĕt pisan.

8 Oerang boga hidji doeloer awewe
leutik keneh, tatjan njeungseung soe-
soena. Koemaha oerang nja pilampa-
heun ka eta doeloer oerang, samangsa
aja noe ngalamar?

9 Oepama eta teh koeta, koering sadaja
di loehoerna sĕdja ngadĕgkeun hidji ben-
teng koe perak; sawangsoelna, oepama
panto mah, koe koering sadaja dek dikoe-
bĕng sakoerilingna koe papan ki poetri.

10 Koering teja koeta, sarĕng soesoe
koering sapĕrtos panggoeng. Mangsa
eta koering teh di pajoeneun andjeunna
djadi sapĕrtos noe mĕndak salamĕt.
11 'Soeleman kagoengan hidji kĕbon ang-
goer di Baäl-Hamon; ari eta kĕbon
anggoer koe andjeunna diselehkeun ka

toekang toenggoe; hidji-hidji djalma di-
mistikeun njanggakeun sareboe wang
12 perak sewang, pamajar boewahna. 'Kĕ-
bon anggoer anoe koering [a] ditoenggoe
koe diri koering; ari oewang noe sareboe
teja disanggakeun ka andjeun, Soele-
man! nanging noe taroenggoe boewahna
moegi paparin oewang doewa ratoes.
*a* p. 1 : 6.

13 Eh njai, noe tjalik di pakĕbonan! ren-
tjang-rentjang pada ngarĕgĕpkeun gĕn-
tra njai; [a] tjik, akang hajang ngadenge!
*a* p. 2 : 14.

14 Eh, kageugeut koering! mangga boe-
roe-boeroe; [a] sarĕng moegi andjeun djadi
sapĕrtos mĕntjĕk atanapi anak oentjal
di pigoenoengan wawangian! *a* p. 2 : 17.

# KITAB NABI JĔSAJA.

## PASAL 1.

Ijeu titingalian Jĕsaja poetra Amos, noe
koe Jĕsaja katingali hal Joeda djeung
Jĕroesalem, keur mangsa Oesia, Jotam,
Ahas djeung Hiskia, radja-radja Joeda.
2 [a] Eh langit! geura dengekeun; eh boe-
mi! geura rĕgĕpkeun; karana Pangeran
ngandika: Kami geus ngamoemoele
anak, sarta digĕdekeun, tatapi eta teh
3 pada moengkir ka kami. 'Ari sapi nja-
hoëun ka noe bogana, kitoe deui kalde
ka pangokopan djoeraganana; dĕmi Israil
mah teu njahoëun, oemat kami teu nga-
4 hartieun. 'Pibalaïeun eta bangsa dosa,
oemat beurat koe kadorakaän, binih
bangsat, anak ngaroeksak teh! Geus
pada ninggalkeun Pangeran, ngagogo-
reng ka [b] Kasoetji Israil, aloendoer ka
5 toekang. 'Keur nahaon maraneh diteung-
geul deui? [c] tangtoe beuki tambah bae
njingkir teh. Oenggal sirah aja kasakit,
6 sarta oenggal hate gĕring. 'Ti sĕrĕk
dampal soekoe tĕpi kana sirah taja pi-
san waloejana dina badan; ngan aja bo-
hak, djeung raheut, sarta tapak dikadek
baloboran; hanteu dioeroetan, djeung
hanteu diboelĕnan, soemawonna dioeba-
7 ran koe minjak. 'Tanah maraneh soe-
woeng; [d] nagara maraneh geus diha-
roeroe koe seuneu; lahan maraneh diha-
kanan koe djalma nagara sedjen di
hareupeun diri maraneh; ari soewoeng-
na teja kawas dibalik koe djalma nagara
8 sedjen teh. 'Ari [e] anak Sion kari sora-
ngan, tjara hidji saoeng di kĕbon ang-
goer, sapĕrti hidji pondok di kĕbon bon-
teng, saroepa hidji nagara noe dikĕ-
9 poeng. 'Oepama [f] Pangeran sawadya-
balad ka oerang hanteu ngarikeun sesa
saeutik mah, oerang teh tangtoe geus
djadi sapĕrti Sadoemoe, satjara Gomora
teja. *a* 5 Moesa 32 : 1. *b* Djab. 71 : 22. *c* 2 Bab.
28 : 22; Jĕr. 2 : 30. *d* 5 Moesa 28 : 51. *e* 2 Radj.
19 : 21. *f* Jĕr. 23 : 14; Roem 9 : 29.

10 Eh, kapala Sadoemoe! geura darenge-
keun pangandika Pangeran; eh, bangsa
Gomora! geura rarĕgĕpkeun toret Allah
11 oerang. 'Ari timbalan Pangeran: [a] Naon
gawena ka kami salobana koerban ma-
raneh? Kami geus seubeuh [b] koerban
doeroekan domba lalaki djeung gadjih
sato beunang ngalĕbĕng; sarta ari gĕtih
sapi ngora, anak domba djeung badot
12 koe kami teu dipikasoeka. 'Satijap-tijap
maraneh datang ngadeuheus ka pajoe-
neun kami, na saha noe moendoet kitoe
ka maraneh, nintjak boeroean kami?
13 'Montong teuing maraneh mawa deui
pangabakti gaplah; seuseungitan teh
koe kami diangkĕn kagiroekan; ari
moenggoeh [c] pananggalan djeung sabat,
hal ngadĕgkeun pakoempoelan, teu paja
kami teh maraneh migawe doraka ong-
14 koh, gĕmpoengan pesta ongkoh. 'Pa-
nanggalan maraneh djeung pesta-pesta
maraneh djadi kageuleuh manah kami;
eta teh matak ridoe ka kami; geus bosĕn
15 kami teh mawa. 'Sarta lamoen maraneh
nadahkeun leungeun, [d] kami ngalijeus-
keun sotja ti maraneh; nadjan maraneh
ngalobakeun panĕnĕda ge, koe kami teu

dimakboel; leungeun maraneh parinoeh
16 koe gětih. 'Geura marandi, [e] běrěsihan
diri; kagorengan pagawean maraneh
singkirkeun ti hareupeun sotja kami;
17 koedoe areureun migawe goreng; 'nja
dialadjar migawe hade; koedoe njijar
kaädilan, ngawarah ka noe neungteui-
nganan, mere kaädilan ka pahatoe,
18 djeung ngoeroeskeun prakara randa. 'Ari
kitoe mah geura ka darijeu, oerang
oeroes-oeroes djeung kami, timbalan
Pangeran. [f] Masih dosa maraneh saroepa
sakělat, tangtoe djadi bodas sapěrti sal-
djoe; masih beureum tjara gintjoe, tang-
19 toe djadi sapěrti boeloe domba. 'Oepama
maraneh daek sarta noeroet, [g] tangtoe
maraneh ngahakan kangeunahan ijeu
20 tanah; 'sabalikna, oepama ěmboeng sar-
ta moengpang mah, tangtoe maraneh
dihakan pědang; karana lambe Pange-
ran noe ugandika kitoe. *a* Jěr. 6:20.
*b* 3 Moesa 1:10; 3:15; 17:11. *c* 3 Moesa 23:3;
4 Moesa 28:11. *d* p. 59:1—3. *e* Jěr. 4:14; Am.
5:14, 15. *f* Djab. 51:9. *g* p. 3:10.

21 Lah, nagara noe asal satoehoe geus
djadi [a] dajang! Tadina pinoeh koe kaädi-
lan, diěnggonan kaběněran; děmi ajeuna
22 mah diěnggonan toekang maehan! 'Pe-
rak maneh [b] geus djadi tai, tji-anggoer
23 maneh geus dibaoeran tjai. 'Kapala-
kapala maneh [c] pada basangkal, sarta
babatoeran djeung taroekang maling;
kabeh soeka ka paroeroeba, djeung mi-
kahajang kana hatoeran; pahatoe koe
eta teu dibere kaädilan, sarta prakara
24 randa hanteu datang ka darinja. 'Sabab
kitoe aja lahiran Goesti, Pangeran sa-
wadya-balad, Allah Israil noe langkoeng
kawasa: [d] Ah, kami rek ngoepahan pri-
badi pěrkara noe ngamoesoeh ka kami,
sarta rek něrapkeun balěsan ka satroe-
25 satroe kami. 'Nja eta kami rek malik-
keun panangan kami, dikeunakeun ka
maneh; [e] sarta tai perak maneh koe kami
rek dilěboerkeun, sina běrěsih pisan;
ari sakabeh radjasa maneh koe kami
26 rek disingkirkeun. 'Samalah kami ka
maneh rek maparin deui hakim tjara
keur djaman baheula, kitoe deui pana-
njaän pikeun maneh sapěrti dina mi-
mitina teja; sanggeusna kitoe maneh
bakal disěboet [f] nagara kaběněran, na-
27 gara satoehoe. 'Sion měngke dileupas-
keun koe kaädilan, djeung djalmana noe
baralik měngke dileupaskeun koe ka-
28 běněran. 'Děmi noe maloengkir sarta
djalma dosa mah měngke pada roeksak
sarerejana; sakoer noe ninggalkeun Pa-
29 ngeran měngke pada bejak. 'Karana
piareraeun tina sabab kijara, [g] noe di-
pikarěsěp koe maraneh; sarta maraneh
piwarirangeun tina sabab [h] kěbon, noe
30 dipilih koe maraneh. 'Karana maraneh
pidjadieun sapěrti kijara noe aloem da-
oenna, djeung tjara kěbon anoe taja
31 tjai. 'Ari noe santosa pidjadieun saibarat
indjoek, djeung djidjijeunanana pidjadi-
eun saibarat silalatoe; seg doewanana
ngagědoer babarěngan, sarta moal aja
noe mareumkeun. *a* Jěh. 16. *b* Jěh. 22:18.
*c* Hos. 9:15. *d* 5 Moesa 32:41. *e* Jěr. 9:7.
*f* p. 60:14, 17. *g* 2 Radj. 16:4. *h* p. 65:3.

## PASAL 2.

Ijeu teh pangandika, noe katingali koe
Jěsaja poetra Amos, hal Joeda djeung
Jěroesalem.
2 Ari geus kitoe, [a] dina ahir djaman
goenoeng gědong Pangeran bakal dipa-
geuhkeun dina poentjak goenoeng-goe-
noeng, sarta pipoendjoeleun ti sakoer
pasir-pasir; djeung sakabeh oerang kapir
3 bakal ngaleut ka dinja. 'Sarta [b] bangsa
reja pisan noe bakal laleumpang, bari
ngaromong: Hajoe, oerang indit ka goe-
noeng Pangeran, ka gědong [c] Allah
Jakoeb; soepaja oerang koe andjeunna
diwoeroek pěrkara djalan-djalan an-
djeunna, sarta oerang loemampah dina
loeloeroeng andjeunna. Karana [d] nja ti
Sion pibidjileun toret, djeung pangan-
dika Pangeran pibidjileun ti Jěroesa-
4 lem. 'Harita [e] andjeunna bade ngahoe-
koeman di antara oerang kapir, djeung
ngaběněran ka bangsa reja pisan. [f] Seug
koe maranehanana pědangna didjijeun
patjoel, djeung toembakna didjijeun arit.
Bangsa moal ngoengkoelkeun deui pě-
dang ka pada bangsa, djeung moal dia-
ladjar deui pěrang. *a* Mik. 4:1. *b* Jěr. 3:17.
*c* Djab. 46:8. *d* Djab. 110:2. *e* Djab. 96:10, 13.
*f* Joël 3:10.

5 Eh, anak-poetoe Jakoeb! hajoe [a] oerang
6 loemampah dina tjaäng Pangeran. 'Ka-
rana oemat andjeun, anak-poetoe Ja-
koeb, koe andjeun geus ditilar, tina
sabab parinoeh koe lampah oerang we-
tan, sarěng djaradi toekang metangan-
keun sapěrtos oerang Pělisti, kalajan

sok sapĕkĕt sarĕng anak bangsa lijan.
7 'Ari tanahna pinoeh koe ĕmas-perak,
sarĕng doenya-branana taja hinggana;
sarawoeh tanahna pinoeh koe koeda,
8 sarĕng karetana taja hinggana. 'Malah-
malah tanahna pinoeh koe brahala; pada
njĕmbah ka djidjijeunan leungeunna, ka
9 beunang migawe ramona. 'Pek manoesa
soedjoed, estoe djalma teh mĕndĕk; ma-
10 na koe andjeun moal dihampoera. 'Geura
moeboes ka goenoeng karang; geura
njoempoet ka djĕro taneuh, njingkiran
pikasijeuneun ti Pangeran, sarta njing-
11 kiran kamoeljaän kaägoenganana! 'Ari
[b] panon manoesa noe angkoeh bakal
dika-handapkeun, sarta sakoer djalma
noe goemĕde bakal ditoengkoelkeun;
djadi ngan Pangeran njalira bae noe loe-
hoer dina poëan harita. *a* Mik. 4 : 5. *b* p. 5 : 15.
12 Karana poëan Pangeran sawadya-ba-
lad teh bakal ngadatangkeun hoekoe-
man ka sakoer noe adigoeng sarta noe
goemĕde, djeung ka sakoer noe poen-
13 djoel, masingna djadi handap; 'kitoe
deui [a] ka sakabeh ki poetri di goenoeng
Libanon, noe laloehoer nja paroendjoel,
sarta ka sakabeh ki pasang di tanah
14 Basan; 'djeung ka sakabeh goenoeng
noe laloehoer, sarta ka sakabeh pasir
15 noe paroendjoel; 'djeung ka oenggal
panggoeng noe djangkoeng, sarta ka
16 oenggal koeta noe reugreug; 'djeung ka
sakabeh [b] kapal Tarsis, sarta ka sanis-
17 kara barang noe moelja-moelja. 'Ari ma-
noesa noe angkoeh teh bakal ditoeng-
koelkeun, sarta sakoer djalma noe goe-
mĕde teh bakal dika-handapkeun; djadi
ngan Pangeran njalira bae noe loehoer
18 dina poëan harita. 'Malah-malah bra-
hala teja bakal boengbaug laleungit.
19 'Didinja [c] djalma bakal maroeboes kana
goeha-goeha goenoeng karang, djeung
kana lijang-lijang taneuh, njingkiran
pikasijeuneun ti Pangeran, sarta njing-
kiran kamoeljaän kaägoenganana, sa-
mangsa andjeunna ngadĕg ngarisikeun
20 eusi djagat. 'Dina poëan harita koe ma-
noesa eta brahalana sipat perak sarta
brahalana sipat ĕmas, beunangna njijeun
pikeun sĕsĕmbaheunana teja, pek dipi-
tjeunan adjang beurit tjantoeng sarta
21 adjang lalaj; 'bari seg moeboes kana
djoerang-djoerang goenoeng karang sarta
kana beulah-beulah goenoeng tjadas,
njingkiran pikasijeuneun ti Pangeran,
sarta njingkiran kamoeljaän kaägoenga-
nana, samangsa andjeunna ngadĕg nga-
22 risikeun eusi djagat. 'Mana maraneh
geura tjoel ka manoesa, noe ambĕkanana
di djĕro iroengna; karana nahaon adjina
eta teh? *a* Djak. 11 : 2. *b* Djab. 48 : 8. *c* Loek. 23 : 30.

## PASAL 3.

Karana, masing njaho, Goesti, Pangeran
sawadya-balad, bade njingkahkeun ti
Jĕroesalem sarta ti Joeda iteuk djeung
paneuteuh, nja sagala iteuk roti barĕng
2 sagala iteuk tjai; 'prawira barĕng pra-
djoerit, hakim reudjeung nabi, kitoe deui
3 noedjoem barĕng kokolot; 'kapala [a] noe
njĕkĕl lima poeloeh barĕng djalma noe
kaädjenan, kitoe deui pananjaän, reu-
djeung toekang-toekang noe pintĕr, sarta
4 noe bisa mapatkeun djampe. 'Toer koe
kami dikĕrsakeun maranehanana [b] di-
kapalaän koe djalma baroedjang; malah
baroedak noe bakal marentah ka mara-
5 nehanana. 'Djeung djalma-djalma bakal
silih-sĕdĕkkeun, hidji-hidji djeung ba-
toerna; ari boedak bakal karoemawani
ka kolot, kitoe keneh noe hina ka noe
6 moelja. 'Lamoen aja djalma njĕkĕl ka
doeloerna, bangsa bapana, [bari ngo-
mong kijeu]: Maneh boga pake; tjik,
maneh djadi kapala koela sakabeh, sarta
ijeu karoeksakan teh sing aja di bawah
7 kawasa maneh; 'seg doeloer teja dina
mangsa eta bakal ngadjawab kijeu:
Koela mah teu bisa ngadoekoenan; ma-
lah di imah koela euweuh pihakaneun,
euweuh pipakeëun; montong teuing koela
teh koe maneh didjijeun kapala djalma-
8 djalma. 'Karana Jĕroesalem geus roek-
sak, djeung Joeda geus roeboeh; tina
sabab omongna djeung kalakoeanana
ngalawan ka Pangeran, matak ngeuheul-
keun kana sotja kamoeljaän andjeunna.
9 'Ari parangi beungeutna noedoeh ka
dirina, sarta pada ngabedjakeun dosana
sorangan, [c] tjara oerang Sadoemoe, han-
teu pisan dipindingan. Pibalaïeun njawa-
na! karana pada migawe noe matak
10 tjilaka dirina. 'Koedoe njarĕboet djalma
noe bĕnĕr, tangtoe meunang djamoega;
karana koe eta pikapoeloekeun hasil
11 lalampahananana. 'Pibalaïeun noe doraka!
da pitjilakaeun; karana pagawean leu-
ngeunna mĕngke dipanggihkeun ka ma-

12 nehanana. 'Oemat kami disĕdĕkkeun koe
baroedak, sarta awewe noe mararentah
ka dinja. Eh oemating! noe naroengtoen
ka maneh teh pada njasabkeun, sarta
djalan sorangeun maneh koe eta teh
dilĕglĕg. *a* 2 Radj. 1:9. *b* Goer. 10:16. *c* 1 Moesa 13:13.
13 Pangeran ngadjantĕng, kĕrsa moe-
toes padoe; nja ngadĕg, kĕrsa ngahoe-
14 koeman bangsa-bangsa. 'Koe Pangeran
kokolot-kokolot oematna sarta djeung
kapala-kapalana bade ditjandak ka hoe-
koem. Nja maraneh noe ngahakan [a] kĕ-
bon anggoer datang ka bejakna; ram-
pasan ti noe balangsak aja di imah
15 maraneh. 'Naha maraneh mana ngarĕm-
pak oemat kami, djeung ngagiling beu-
ngeut noe balalangsak? kitoe lahiran
Goesti, Pangeran sawadya-balad. *a* p. 5:5.
16 Djeung deui timbalan Pangeran: Sa-
pedah anak Sion awewe arangkoeh,
djeung laleumpangna bari ngeuleugeug-
keun beuheung sarta goelar-gilĕr panon,
ana leumpang lakoena reureundeukan,
bari ngĕntjreng-ngĕntjrengkeun soekoe-
17 na: 'noe matak ĕmboen-ĕmboenan anak
Sion awewe teh mĕngke koe Goesti
disina rodek, sarta koe Pangeran mĕngke
18 diboeka wiwirangna. 'Dina mangsa eta
Goesti bade njingkahkeun pĕrhijasan geu-
lang soekoe, djeung sasarangengean,
19 sarta boeboelanan; 'koeraboe, djeung
20 rante leungeun, sarta tijoeng; 'mama-
koetaän, djeung rante soekoe, djeung
gesper, djeung tjoepoe seuseungitan,
21 sarta djimat; 'ali, djeung anting iroeng;
22 'papakean midang, djeung tjala, djeung
23 karembong, sarta radjoet; 'eunteung,
djeung baskat lawon katji, djeung tjin-
24 doeng, sarta koekoedoeng.'Ari geus kitoe
wawangian diganti koe baoe bijoek; bĕn-
ten diganti koe eurad; boeoek digĕloeng
diganti koe goendoel; kawaj gobrah di-
ganti koe karoeng njĕkek; ari kageuli-
25 san diganti koe toetoeng.' Djalma maneh
lalaki bakal tinggolepak koe pĕdang,
djeung prawira-prawira maneh bakal
26 tinggolepak sadjĕroning pĕrang. 'Sarta
ari lawang-lawang Sion bakal tinggarĕ-
roeng djeung tingharoeroeng; toer dji-
nisna pidijoekeun dina taneuh bari to-
lengas.

## PASAL 4.

Dina mangsa harita toedjoeh awewe
bakal njarĕkĕl ka lalaki sahidji, bari
ngaromong kijeu: Koering sanggoep nĕda
hakan sorangan, djeung make pake so-
rangan; ngan soepaja katĕlah bae koe
ngaran sampejan; [a] moegi leungitkeun
kahinaän koering. *a* 1 Moesa 30:23.
2 Dina mangsa harita [a] Siroenging Pa-
ngeran tangtoe matak ngaloeskeun
djeung matak ngamoeljakeun; estoe
Boewahing boemi teh matak ngagoeng-
keun djeung matak ngahengkeun ka
3 sakoer noe rahajoe oerang Israil. 'Ari
geus kitoe, saha-saha noe kari di Sion,
djeung saha-saha noe tinggal di Jĕroe-
salem, bakal disĕboet soetji, nja eta
oenggal-oenggal djalma noe geus ditoe-
liskeun baris pimeunangeun hiroep di
4 Jĕroesalem; 'dimana Goesti geus ngoem-
bah kokotoran anak Sion awewe, sarta
hoetang Jĕroesalem ngoetjoerkeun gĕtih
koe andjeunna geus dileungitkeun ti
tĕngahna, koe lantaran Roh pangahoe-
koeman, sarta koe lantaran Roh pa-
5 ngadoeroekan. 'Djeung deui di loehoe-
reun saliring ĕnggon di goenoeng Sion,
sarta di loehoereun pakoempoelanana,
Pangeran bade ngadjadikeun hidji mega
baris ti beurang, sarta djeung haseup,
kitoe deui sorot seuneu hoeroeng baris
ti peuting; karana di loehoereun sakoer
6 noe moelja piajaeun aoeb. 'Djeung [b]
piajaeun saoeng baris ngijoehan ti beu-
rang, njingkiran panas, sarta baris pa-
njalindoengan djeung baris panjoem-
poetan, njingkiran tjaäh djeung njing-
kiran hoedjan. *a* p. 11:1; 53:2; Jĕr. 23:5;
Djak. 6:12. *b* p. 25:4.

## PASAL 5.

Kaoela sĕdja nganjanjikeun bade ka-
meumeut kaoela hidji njanjian pĕr-
kara kameumeut kaoela, hal kĕbon ang-
goerna. Kameumeut kaoela kagoengan
hidji kĕbon anggoer dina pasir gĕmoek
2 pisan. 'Ari eta teh koe andjeunna di-
patjoelan, djeung dikoempoelkeun ba-
toena, [a] bari ladjĕng dipĕlakan anggoer
hade; sarta di tĕngah-tĕngahna ngada-
mĕl hidji papanggoengan, samalah di
djĕro kĕbon andjeunna noegar ngadamĕl
bak pamĕrĕsan anggoer; ari pangarĕp-
ngarĕpna soepaja boewahan aloes, kari-
kari boewahanana goreng. *a* Jĕr. 2:21.
3 Ari ajeuna, eh priboemi Jĕroesalem
djeung oerang Joeda! geura pada

ngahoekoeman antara kami djeung kĕ-
4 bon anggoer kami.'Naon lampahkeuneun
deui ka kĕbon anggoer kami, anoe ta-
tjan koe kami dilampahkeun ka dinja?
Koe naon pangarĕp-ngarĕp kami soe-
paja boewahan aloes, kari-kari boewa-
5 hanana goreng? 'Ari ajeuna, geura kami
ka maraneh rek maparin njaho, anoe
koe kami rek didamĕl ka kĕbon ang-
goer kami teh; [a] rek njingkirkeun pa-
gĕrna, soepaja dihakanan; nja rek nga-
roeksak tembokna, sina djadi tintjakeun.
6 'Estoe kĕbon teh koe kami rek disina
bala; moal dipangkas djeung moal di-
kored; ari noe bakal djadi di dinja nja
walang sangit djeung tjoetjoek-tjoetjoe-
kan; samalah kami rek miwarang mega,
oelah sina noeroenkeun hoedjan ka dinja.
7 'Karana ari kĕbon anggoer Pangeran
sawadya-balad teh nja anak-poetoe Is-
rail; sarta oerang Joeda noe djadi pĕ-
laking kalangĕnanana. Ari noe diarĕp-
arĕp koe andjeunna kaädilan, horeng
teh kadjahilan; noe diarĕp-arĕp kabĕ-
nĕran, horeng teh kalĕngĕran. *a* Djab. 80:13.

8 Pibalaïeun djalma, [a] noe nambahkeun
imah ka imah deui, noe ngawoewoeh-
keun lahan ka lahan deui, datang ka
bejak ĕnggon, sarta woengkoel maraneh
bae noe djadi priboemi dina tanah teh!
9 'Pangeran sawadya-balad [ngandika,] ka-
denge koe kaoela: Mo gagal imah loba
pisan mĕngke soewoeng; noe galĕde nja
araloes teh mĕngke taja noe ngeusian.
10 'Karana harita kĕbon anggoer sapoeloeh
rakiteun beubeunanganana ngan sahidji
bat, sarta binih sahomer beubeunanga-
nana ngan saepa. *a* Mik. 2:2.

11 Pibalaïeun [a] djalma noe haroedang
isoek-isoek, ngoebrak-ngabrik arak; noe
lambat-lamboet nĕpi ka peuting, wani
12 panas koe tji-anggoer! 'Make katjapi
djeung tjĕlĕmpoeng, tĕrĕbang djeung soe-
ling, soemawonna anggoer, prak inoem-
inoeman; sarta teu taroliheun kana ka-
kawasaän Pangeran, djeung teu padoe-
13 lieun ka dadamĕlan pananganana.'Sabab
kitoe oemat kami mĕngke dibojong, tina
teu bogaeun kanjaho; ari menakna bakal
pada langlajeuseun, djeung tjatjahna ba-
14 kal pada halabhab. 'Sabab kitoe ĕnggon
noe maot njalangapkeun maneh, sarta
ngangah soengoetna, taja watĕs-wangĕn-
na; djoet toeroen kamoeljaänana, roe-
soehna djeung tagiwoerna, katoet noe
15 soeka-soeka dina djĕro eta. 'Mangsa eta
[b] manoesa bakal ditoengkoelkeun, estoe
djalma teh bakal dihandapkeun; ari
panon djalma noe arangkoeh bakal dika-
16 handapkeun. 'Dĕmi Pangeran sawadya-
balad mah harita katawis loehoer, lan-
taran kaädilan; estoe Allah noe lang-
koeng soetji bakal disoetjikeun lantaran
17 kabĕnĕran. 'Mangsa eta [c] anak domba
bakal njaratoean kawas dina sampa-
lanana, sarta tarikolot oeroet djalma
lalintoeh teja bakal dihakanan koe djal-
ma ngoembara. *a* Sil. 23:29, 30. *b* p. 2:17.
*c* p. 14:30.

18 Pibalaïeun djalma noe narik kadora-
kaän make tali kagaplahan; noe narik
19 dosa, kawas koe tambang roda! 'Noe
sok ngaromong: [a] Sina ngagantjangkeun,
sina ngagĕntakkeun padamĕlanana, soe-
paja koe oerang katendjo; sina tereh
datang, djeung sina geura boekti pa-
ngĕrsakeun [b] Kasoetji Israil teh, soe-
paja koe oerang katangen!
*a* Jĕr. 17:15. *b* p. 1:4.

20 Pibalaïeun djalma noe njarĕboet go-
reng ka noe hade, ari noe hade disĕ-
boet goreng; tjaäng didjijeun poëk, ari
poëk didjijeun tjaäng; amis didjijeun pait,
ari pait didjijeun amis!

21 Pibalaïeun djalma noe baroga angkeuh
pintĕr, sarta noe baroga rasa aja pa-
ngarti!

22 Pibalaïeun djalma noe pĕrkosa dina
nginoem anggoer, sarta noe djadi djalma
23 gagah dina ngabaoeran arak; 'noe [a] nga-
bĕnĕrkeun djalma doraka tina tampa
roeroeba, sarta kabĕnĕran djalma ba-
lĕnĕr didjaoehkeun ti eta!
*a* 5 Moesa 25:1; Jĕh. 13:19.

24 Koe sabab eta, [a] sapĕrti djarami di-
hakan koe letahing seuneu, sarta djoe-
koet garing lĕboer koe hoeroeng, nja
kitoe akar itoe mĕngke boeroek, djeung
kĕmbangna ngĕboel tjara pĕlĕdoeg; sa-
pedah pada mitjeun toret Pangeran sa-
wadya-balad, sarta ngagogoreng kana
25 timbalan Kasoetji Israil. 'Tina sabab
kitoe noe matak Pangeran djadi bĕndoe
ka oematna, sarta andjeunna geus njo-
dorkeun pananganana ka dinja, bari
seug digĕboegan, wani goenoeng-goe-
noeng aringgeung, [b] sarta majit-majitna
geus djadi sapĕrti roentah di tĕngah

loeloeroeng. [c] Nadjan sakabeh hal kitoe
teja bĕndoena tatjan sirna; ĕnjana mah
pananganana masih njodor keneh.

*a* Joël 2:5. *b* p. 10:6; Jĕr. 14:16. *c* p. 9:11.

26 Sarta andjeunna bade nandjeurkeun
hidji bandera pikeun bangsa-bangsa noe
djaraoeh, [a] ditoektroek ti toengtoeng
boemi ka dinja. Masing njaho, gantjang,
27 kĕntjĕng pisan pidatangeunana.'Moal aja
noe tjape, djeung moal aja noe titadjong
sabatoer eta; euweuh noe toendoeh,
soemawonna heës; djeung moal aja noe
oedar saboek ti tjangkengna, sarta moal
28 aja noe pĕgat tali taroempahna. 'Nja
eta teh djamparingna sareukeut, djeung
gondewana beunang mĕntang sakabeh;
ari talapok koedana diitoeng sapĕrti
batoe karang, djeung rodana djiga angin
29 topan. 'Sorana bakal ngagaoer tjara
singa bikang, djeung ngagaoerna sapĕrti
singa ngarora; estoe bakal garam-gĕrĕm
djeung ngarontok hakaneun, bari dibawa
sakali, sarta moal aja noe ngaleupas-
30 keun. 'Nja eta teh bakal ngagĕrĕman
ka dinja dina mangsa harita sapĕrti
ngagĕrĕm laoet. [b] Ana toengkoel ka
boemi, doemadakan nja poëk nja soekĕr,
dalah tjaäng datang ka poëk koe ang-
keubna.

*a* p. 7:18. *b* p. 8:22.

## PASAL 6.

Mangsa taoen [a] poepoes radja Oesia,
hidji waktoe kaoela nendjo Goesti,
keur linggih dina panglinggihan loehoer
nja poendjoel, sarta kabah teh wani
2 pinoeh koe kĕlin-kĕlin panganggona. 'Di
loehoereun andjeunna narangtoeng para
sarapin; hidji-hidji pada boga [b] gĕnĕp
djangdjang: noe doewa dipake noetoe-
pan raraj, noe doewa dipake noetoepan
soekoe, ari noe doewa deui dipake hibĕr.
3 'Sarta ngagĕro noe hidji ka noe hidji
deui, kijeu pokna: Soetji, soetji, soetji
Pangeran sawadya-balad! sadjagat teh
4 pinoeh koe kamoeljaänana! 'Ari padĕ-
men sakoer bangbaroeng datang ka ga-
rĕdag tina sowara noe ngagĕro, sarta
gĕdong teh djadi pinoeh koe haseup.
5 'Pok kaoela ngomong: [c] Alah aing teh,
tangtoe katitiwasan! sabab aing djalma
nadjis biwir, sarta tjitjing di tĕngah
bangsa noe nadjis biwir; karana panon
aing geus nendjo Radja, tĕgĕs Pangeran
6 sawadya-balad. 'Ari para sarapin teja
noe hidji bĕr hibĕr ka kaoela, leungeun-
na mawa hidji roehak roehaj, beunang-
na njokot tina loehoer altar koe tja-
7 tjapit. 'Pek [d] diantĕlkeun ka soengoet
kaoela, bari njaoer: Tah, ijeu geus antĕl
ka biwir maneh; noe matak njingkir
kadorakaän maneh, sarta dosa maneh
8 geus dileungitkeun. 'Tidinja kaoela nga-
denge gĕntra Goesti, nimbalan kijeu:
Saha noe rek dipiwarang koe kami,
djeung saha noe pileumpangeun djadi
oetoesan kami sadaja? Pok kaoela oen-
djoekan: Noen, ijeu simkoering; soe-
9 mangga, simkoering piwarang. 'Ari tim-
balanana: Maneh geura leumpang, be-
djakeun ka ijeu bangsa: Maraneh bakal
ngadenge koe tjeuli, tatapi moal nga-
harti; sarta bakal molotot koe panon,
10 tatapi moal nendjo. 'Hate [e] ijeu bangsa
sina mintoel, ari tjeulina sina hese nga-
dengena, sarta panonna peureumkeun;
soepaja oelah nendjo koe panon, djeung
oelah ngadenge koe tjeuli, djeung oelah
ngaharti koe hate, djeung oelah tobat,
11 sarta oelah ditjageurkeun. 'Pioendjoek
kaoela: Sabaraha pilamieunana, Goesti?
Ari timbalanana: Tĕpi ka mangsa na-
gara-nagara galĕmpoer, euweuh noe
ngeusian, sarta imah-imah taja manoe-
saän, djeung tanah teh digĕmpoer, da-
12 tang ka soewoengna. 'Ari eta manoe-
sana koe Pangeran mĕngke dikanoe-
djaoehkeun, sarta bakal tiiseun kabina-
13 bina di sadjĕro tanah teh. 'Djeung lamoen
tinggal djalma sapĕrpoeloehna dina ta-
nah, eta pon kitoe keneh djadi haka-
neun; tapi sapĕrti kijara djeung sapĕrti
ki pasang, ana ditoewar kari toeng-
goelna, nja kitoe pisan binih soetji mi-
nangka toenggoelna.

*a* 2 Bab. 26:23. *b* Wahj. 4:8. *c* Wahj. 1:17. *d* Dan. 10:16. *e* Mat. 13:14; Joh. 12:40; Lal. 28:26.

## PASAL 7.

Ari geus kitoe, keur mangsa Ahas, poe-
tra Jotam, anoe poetra Oesia, radja
Joeda teja, [a] bral Rĕsin, radja Sam,
barĕng Pekah poetra Rĕmalja, radja Is-
rail teja, mangkat ka Jĕroesalem, dek
mĕrangan ka dinja; tatapi mĕranganana
2 ka dinja teu mampoeh. 'Aja noe ngoe-
ninga ka [b] gĕdong Dawoed, pioendjoekna:
Oerang Sam keur mĕrĕnah di Epraim.
Gĕdag manah Ahas, kitoe keneh hate
rahajatna, sakoemaha kakaian leuweung

3 kagĕdag koe angin. 'Tidinja Pangeran
nimbalan ka Jĕsaja: Maneh geura bidjil,
panggihan Ahas, nja maneh djeung Sar-
Jasoeb, anak maneh, [c] ka toengtoeng
soesoekan empang girang, ka djalan
4 gĕde, lĕbah tĕgal minatoe teja; 'koedoe
mopojan ka dinja kijeu: Mangka hade-
hade, sing gĕnah pikir; poma oelah si-
jeun, sarta hate maneh oelah leutik tina
eta doewa koentoeng tihoel ngĕboel,
sabab kabangĕtan ambĕk Rĕsin djeung
oerang Sam, sarta anak Rĕmalja teja.
5 'Sapedah oerang Sam, Epraim djeung
anak Rĕmalja aja pakarĕpan dek goreng
6 ka maneh, aromongna: 'Hajoe, oerang
ngaroeroeg ka Joeda, oerang bingoeng-
keun, sarta oerang bĕdahkeun keur
oerang, seg anak Tabal teja oerang djĕ-
7 nĕngkeun radja, njĕkĕl eta tanah: 'noe
matak aja timbalan Goesti Pangeran
nja kijeu: [d] Eta teh moal toeloes, sarta
8 moal djadi. 'Karana ari loeloegoe tanah
Sam, nja Damsik; djeung loeloegoe Dam-
sik, nja Rĕsin; sarta gĕnĕp poeloeh
lima taoen deui Epraim bakal dipeung-
9 gaskeun nja kabangsaänana. 'Dĕmi ajeu-
na loeloegoe tanah Epraim nja Samaria,
djeung loeloegoe Samaria nja anak Rĕ-
malja. [e] Oepama maraneh teu pĕrtjaja,
saestoena maraneh moal ditĕtĕpkeun.

*a* 2 Radj. 16 : 5. *b* 2 Radj. 7 : 11. *c* 2 Radj. 18 : 17. *d* p. 8 : 9. *e* 2 Bab. 20 : 20.

10 Tidinja Pangeran ngandika deui ka
11 Ahas, kijeu pangandikana: 'Geura menta
tanda keur diri maneh ka Pangeran,
Allah maneh; nja menta teh di handap,
12 atawa di loehoer ti manggoeng. 'Ngawa-
lon Ahas: Kaoela moal njoehoenkeun,
13 sarta moal njoba ka Pangeran. 'Ari la-
hiran Jĕsaja: Eh poetra-poetoe Dawoed!
geura darengekeun: koetan koe mara-
neh dikira pĕrkara leuleutikan, mara-
neh moesingkeun ka djalma-djalma, wĕt
moesingkeun ka Allah kaoela ongkoh?
14 'Sabab kitoe, Goesti koe andjeun pima-
parineun tanda ka maraneh: Masing
njaho, [a] landjang teh bakal njiram, sarta
ngadjoeroekeun hidji anak lalaki; eta
15 bakal dingaranan [b] Imanoeël. 'Pidaha-
reunana mantega djeung madoe, ari geus
tĕrangeun mitjeun kagorengan, sarta
16 milih kahadean. 'Karana [c] samemeh eta
boedak tĕrangeun mitjeun kagorengan,
sarta milih kahadean teh, eta tanah,
anoe doewa radjana matak andjeun bi-
17 ngoeng teja, geus ditinggal manten. 'Pa-
ngeran bade ngadatangkeun poë ka an-
djeun, djeung ka rahajat andjeun, sarta
ka poetra-poetoe rama andjeun, sakoe-
maha noe tatjan kasorang [d] ti poëan
Epraim njingkir ti Joeda teja; nja eta
18 radja Asoer. 'Ari geus kitoe, dina mangsa
eta Pangeran bade [e] noektroek laleur,
noe di toengtoeng waloengan-waloengan
Mĕsir, kitoe deui njiroean noe di tanah
19 Asoer. 'Seg ngabroel, toeloej saloba-lo-
bana napoek di lĕbak-lĕbak noe barala,
djeung di djoerang goenoeng-goenoeng
tjadas, sarta di sakabeh doengoes tjoe-
20 tjoek, djeung di sakabeh sampalan. 'Dina
mangsa eta Goesti bade njoekoer sirah
djeung boeloe soekoe; malah djanggotna
dikoeroed, koe lantaran hidji peso tjoe-
koer [f] beunang njewa, noe aja di peun-
taseun bangawan, nja eta koe lantaran
21 radja Asoer. 'Ari geus kitoe, dina mangsa
eta, tijap-tijap aja djalma ngingoe sapi
ngora sasiki djeung domba doewa siki;
22 'geus kitoe, bawaning tina loba tji-soe-
soena, eta djalma datang ka ngahakan
mantega. Karana sakoer noe kari di
sadjĕro tanah pingahakaneun mantega
23 djeung madoe. 'Ari geus kitoe, dina
mangsa eta, oenggal-oenggal ĕnggon,
anoe asal aja tangkal anggoer sareboe
siki, [g] harga sareboe wang perak, nja
eta teh baris walang sangit djeung ba-
24 ris tjoetjoek-tjoetjoekan. 'Saha-saha noe
njorang ka dinja, koedoe mawa djam-
paring djeung panah; sabab satanah
kabeh bakal pinoeh koe walang sangit
25 djeung tjoetjoek-tjoetjoekan. 'Malah sa-
kabeh goenoeng, noe ajeuna sok diko-
redan koe parang, moal aja noe njo-
rang ka dinja, sijeun walang sangit
djeung tjoetjoek-tjoetjoekan; satĕgĕsna
eta teh baris ngadjarahkeun sapi, sarta
baris idĕkeun domba.

*a* Mik. 5 : 2; Mat. 1 : 23. *b* p. 8 : 8, 10. *c* p. 8 : 4. *d* 1 Radj. 12 : 19. *e* p. 5 : 26. *f* 2 Bab. 28 : 20. *g* Mak. 8 : 11.

## PASAL 8.

Nimbalan deui Pangeran ka kaoela:
Maneh geura njokot hidji papan roe-
bak, seg koedoe noelis dina eta koe peso
pangot manoesa, kijeu: Kĕntjĕng nga-
2 djarahna, gantjang ngarajahna. 'Djeung
kami kĕrsa njaksikeun ka djalma noe
satoehoe, nja eta ka [a] panghoeloe Oeria

sarta ka Djakaria poetra Jěberekja.
3 'Djeung deui kaoela ngadeukeutan ka
nabi istri; seug eta njiram, toeloej nga-
djoeroe hidji anak lalaki. Ari timbalan
Pangeran ka kaoela: Koedoe dingara-
4 nan Maher-Salal Has-Bas. 'Karana [b] sa-
memeh eta boedak pibisaeun njěboet
bapa djeung ěma, [c] kamoektian Damsik
djeung djarahan ti Samaria diakoetan
ka hareupeun radja Asoer. *a* 2 Radj. 16 : 10.
*b* p. 7 : 16. *c* 2 Radj. 15 : 29; 16 : 9.
5 Ladjěng Pangeran ngandika deui ka
6 kaoela, kijeu pangandikana: 'Sapedah
ijeu bangsa njoemahkeun ka [a] tjai Si-
loah, anoe leuleuj ngotjorna, sarta aja
kaätohan di Rěsin djeung di anak Rě-
7 malja teja, 'noe matak Goesti, satě-
měnna, měngke ka maranehanana nga-
datangkeun [b] eta tjai bangawan noe rosa
nja gěde, těgěs radja Asoer barěng sa-
kabeh kamoeljaänana; nja eta pidata-
ngeun ka sakabeh waloenganana, djeung
8 njorang ka sakabeh wahanganana; 'sarta
bakal kěbat ka Joeda, nja tjaäh nja pa-
lid, [c] piněpieun kana beuheung; djeung eta
teh bakal meberkeun djangdjangna, wani
pinoeh salěgana tanah andjeun, [d] Ima-
noeël! *a* Něh. 3 : 15. *b* Jěr. 47 : 2. *c* p. 30 : 28. *d* p. 7 : 14.
9 Eh bangsa-bangsa! pek bae [a] ngara-
moek, měngke maraneh diparinggěs-
keun; djeung sakabeh noe djaraoeh di
boemi, geura rarěgěpkeun: pek bae ma-
raneh njoren, měngke maraneh dipa-
ringgěskeun; pek bae maraneh njoren,
10 měngke maraneh diparinggěskeun! 'Heg
maraneh babadamian njijeun tarekah,
tanwande diboeroengkeun; pek bae nga-
baridjilkeun omongan, moal pitoeloe-
seun; karana Allah noe njarěngan ka-
11 oela sakabeh. 'Karana kijeu timbalan
Pangeran ka kaoela, nganggo panangan
kawasa, bari mepelingan ka kaoela,
oelah ngalakonan djalan ijeu bangsa; ari
12 timbalanana: 'Maraneh oelah rek nja-
rěboetkeun sakait ka sakoer noe koe ijeu
bangsa sok disěboetkeun sakait; [b] djeung
oelah rek sarijeun noe dipikasijeun koe
13 eta, sarta oelah rek risi. 'Pangeran sa-
wadya-balad, nja eta noe koedoe disoe-
tjikeun koe maraneh; nja andjeunna noe
koedoe dipikasijeun koe maraneh, sarta
nja andjeunna noe koedoe dipikarisi koe
14 maraneh. 'Moen kitoe mah andjeunna
minangka kasoetjian; [c] sabalikna mi-
nangka batoe tatadjongan sarta minang-
ka batoe karang noe matak tideuha baris
noe doewa bangsa Israil; toer minangka
djirět djeung minangka ridjět baris pri-
15 boemi Jěroesalem. 'Loba pisan dina
lěbah eta noe bakal titadjong, bloek
raroeboeh, toeloej raroeksak; atawa ka-
reuna ridjět, datang ka karingkoesna.
*a* Djab. 2. *b* 1 Petr. 3 : 14, 15. *c* p. 28 : 26; Loek. 2 : 34; Roem 9 : 33; 1 Petr. 2 : 7, 8.
16 Pěrtelaän moegi dibeungkeut, toret
moegi ditjap sadjěroning moerid-moerid
17 simkoering! 'Ari kaoela teja ngarěp-nga-
rěp ka Pangeran, [a] anoe meungpeunan
pameunteuna ka anak-poetoe Jakoeb;
djeung sědja ngantos-ngantos ka an-
18 djeunna. 'Tah, [b] ijeu kaoela djeung ba-
roedak paparin Pangeran ka diri kaoela,
[c] minangka tanda djeung minangka
moedjidjat di Israil, ti Pangeran sawad-
ya-balad, anoe linggih di goenoeng Sion.
19 'Djeung lamoen aja noe ngomong ka
maraneh kijeu: Koedoe naranja ka [d] toe-
kang njaroemah djeung ka toekang ngoe-
soemah, noe ngaharewos djeung ngagě-
rěnděng: naha oemat lain koedoe naros
ka Allahna? karah noe hariroep koedoe
20 dipangnanjakeun ka noe paraeh? 'Koedoe
anoet kana toret djeung kana pěrtelaän!
Oepama ngaromongna teu noeroetkeun
lahiran eta mah, saěnjana moal bogaeun
21 padjar. 'Keur kitoe eta bakal aprak-
aprakan, nja soesah nja langlajeuseun.
Ari geus kitoe, keur njandang langlajeu-
seun, eta teh bakal ngagěrěgět, [e] bari
njapa ka radjana djeung ka Allahna. Ret
22 tanggah ka loehoer; 'seug toengkoel ka
boemi, doemadakan nja soekěr nja poěk,
aja mongkleng matak roepěk; estoe di-
rina diboewang ka ěnggon boeta-radjin.
23 'Děmi tanah noe karoepěkan teja moal
tětěp poěk mongkleng. Keur mangsa
noe mimiti andjeunna ngadatangkeun
kahinaän ka tanah Sěboeloen djeung ka
tanah Naptali; [f] ari ahirna mah andjeun-
na ngadatangkeun kamoeljaän ka djalan
mapaj laoet, peuntaseun tji Jordan, Ga-
lilea oerang kapir. *a* p. 1 : 15. *b* Ibr. 2 : 13.
*c* p. 7 : 3; 8 : 3; 20 : 3. *d* 3 Moesa 19 : 31. *e* Wahj. 16 : 9, 11. *f* Mat. 4 : 15.

## PASAL 9.

Ari [a] bangsa noe loemakoe di noe poěk,
geus nendjo tjahaja hibar; sarta sa-
koer noe tjaritjing dina tanah kalang-

kang maot, eta katodjo koe tjahaja.
2 'Bangsa teh [b] koe andjeun geus didjěng-
karkeun, dipaparin kaboengahan rosa
pisan; pada boengah di pajoeneun an-
djeun, sapěrtos kaboengahan keur mang-
sa diboewat, sakoemaha kagěrahan keur
3 waktoe ngabagi djarahan. 'Karantěn [c]
ari pasangan momotanana, sarěng iteu-
king poendakna, panggěboeg djalma noe
ngagawekeun inja, koe andjeun geus di-
peunggaskeun, sapěrtos [d] keur djaman
4 Midian teja. 'Karana sakoer dangdanan
djalma noe dangdan dina eukeur goejoer,
sarta djeung papakean beunang ngoepjak-
ngoepjak dina gětih, eta teh měngke
5 didoeroek, djadi hakaneun seuneu. 'Ka-
rana keur pimangpaäteun oerang [e] geus
diowokeun hidji moerangkalih, nja oe-
rang teh dipaparin hidji poetra paměgět;
[f] ari taktakna manggoel kapoerbaän,
sarta andjeunna didjěněnganan [g] Adjaib,
[h] Patarosan, Allah noe langkoeng ka-
wasa, Ramaning kalanggěngan, Kapala-
6 ning kasalamětan. 'Ari hal ngadjěmba-
ranana kapoerbaän andjeunna sarta
djeung hal kasalamětan teja [i] moal aja
pitoengtoengeunana dina panglinggihan
Dawoed sarta dina karadjaänana; istoe-
ning koe andjeunna bade ditětěpkeun
djeung bade dipageuhkeun, nganggo ka-
adilan djeung nganggo kaběněran, ti
ajeuna sarta datang ka salalanggěngna.
[j] Kagoematian Pangeran sawadya-balad
noe bade ngadaměl kitoe. *a* Mat. 4 : 15.
*b* p. 26 : 15. *c* p. 10 : 27. *d* p. 10 : 26. *e* p. 7 : 14.
*f* p. 22 : 22. *g* Hak. 13 : 18. *h* p. 11 : 2. *i* Loek.
1 : 32, 33. *j* p. 37 : 32.

7 Goesti ngadatangkeun pangandika ka
Jakoeb, nja eta geus ninggang ka Israil.
8 'Sarta djalma saloba-lobana bakal pada
nganjahokeun, nja eta oerang Epraim
djeung priboemi Samaria, noe sadjěro
kamagoengan djeung sadjěro hate goe-
9 měde ngaromong kijeu: 'Bata geus roeg-
roeg, tapi oerang ěngke ngaděgkeun deui
make batoe tatahan; tangkal lowa geus
ditoewaran, tapi ěngke koe oerang di-
10 gantian koe ki poetri. 'Tatapi Pangeran
bade ngaloehoerkeun moesoeh-moesoeh
[a] Rěsin, sina ngaroeroeg ka dinja, sarta
satroe-satroena koe andjeunna bade di-
11 tjolokan: 'oerang Sam ti hareup, sarta
oerang Pělisti ti toekang; nja eta bakal
pada ngahakanan Israil, make njalangap-
keun soengoet. [b] Nadjan sakabeh hal
kitoe teja běndoena tatjan sirna; ěnjana
mah pananganana masih njodor keneh
bae. *a* p. 7 : 1. *b* p. 5 : 25; 10 : 4.
12 Tatapi [a] ijeu bangsa hanteu tobat ka
noe ngagěboeg ka maranehanana, djeung
teu nejangan Pangeran sawadya-balad.
13 'Mana Israil koe Pangeran bakal diteuk-
teukan [b] hoeloe djeung boentoet, pala-
pah djeung wawalinian, dina poë sahidji.
14 'Ari kokolot djeung djalma noe kaädje-
nan, nja eta noe djadi hoeloe; sarta ari
nabi noe palsoe ngawoeroekna, nja eta
15 noe djadi boentoet. 'Karana [c] noe na-
roengtoen ijeu bangsa teh pada njasab-
keun; sarta sakoer noe koe eta ditoeng-
16 toen, pada dilěglěg. 'Sabab kitoe Goesti
moal boengah tina hal baroedjangna,
sarta pahatoena djeung randana koe
andjeunna moal diwělasan; karana sa-
kabeh ge djalma moenapek nja bangsat,
sarta oenggal-oenggal biwir ngomong
teu patoet. Nadjan sakabeh hal kitoe
teja běndoena tatjan sirna; ěnjana mah
pananganana masih njodor keneh bae.
*a* p. 42 : 25. *b* 5 Moesa 28 : 13; p. 19 : 15. *c* p. 3 : 12.

17 Karana kadorakaän ngagoelak tjara
seuneu, ngahakan walang sangit djeung
tjoetjoek-tjoetjoekan, dalah leuweung
kekep ge kahoeroe; njělěboeng haseupna
18 ngěloen. 'Koe běběndoe Pangeran sa-
wadya-balad tanah teh ngagědoer, djeung
djalma-djalmana pada djadi hakaneun
seuneu; teu silih-pikaroenja batoer pada
19 batoer. 'Pek motong ngatoehoe, tapi
langlajeuseun bae; kop ngahakan ngen-
tja, tapi teu seubeuh; hidji-hidji djalma
datang ka ngahakan daging leungeun
20 sorangan; 'Měnase ngahakan Epraim,
Epraim ngahakan Měnase, sarta doewa-
nana barěng ngamoesoeh ka Joeda. Na-
djan sakabeh hal kitoe teja běndoena
tatjan sirna; ěnjana mah pananganana
masih njodor keneh bae.

## PASAL 10.

Pibalaïeun djalma noe narangtoekeun
pikoekoeh doraka, kitoe deui ahli noe-
2 lis, noe naroeliskeun kasoesahan, 'nga-
rah [a] njoentroengkeun noe malarat ti
kaädilan, djeung ngarěboet běběněran
noe balangsak oemat kami; soepaja
randa-randa djadi djarahanana, sarta
maranehanana bisa ngarajahan pahatoe!

3 'Na koemaha pilampaheun maraneh [b]
dina poëan njiksa, sarta dina karoeksa-
kan, noe pidatangeun ti noe djaoeh? Ka
saha maraneh nja moeroe menta toe-
loeng? sarta di mana maraneh nja neun-
4 deun kamoeljaän maraneh? 'Taja lijan
ti ngarampoejoek sahandapeun sakitan,
atawa roeboeh tjlok ti handapeun noe
dipareuntjit. [c] Nadjan sakabeh hal kitoe
teja bĕndoena tatjan sirna; ĕnjana mah
panangana masih njodor keneh bae.

*a* 5 Moesa 27 : 19. *b* p. 13 : 6. *c* p. 5 : 25.

5 Pibalaïeun Asoer, [a] noe djadi panggĕ-
boeg wĕra kami, sarta bĕbĕndoe kami
minangka iteuk, ditjĕkĕl koe leungeun
6 eta! 'Ari eta teh koe kami dipiwarang
ngadatangan [b] hidji bangsa moenapek;
nja koe kami ditimbalan ngaroeroeg ka
bangsa noe dibĕndon koe kami; sina
ngadjarah djaraheun djeung sina ngara-
jah rajaheun, sarta sina ngidĕk-ngidĕk
ka dinja, [c] didjijeun sapĕrti leutak loe-
7 loeroeng. 'Halta eta mah lain kitoe pi-
nijateunana, sarta hatena lain kitoe
pikarĕpeunana; ĕnjana mah dina hatena
hajangeun noempoerkeun, hajangeun
ngabasmi bangsa-bangsa lain saeutik.
8 'Karana ari omongna: Naha kapala aing
9 lain radja sarerejana? 'Naha [d] Kalno
lain disaroewakeun djeung Karkĕmis?
sarta Hamat lain disaroewakeun djeung
Arpad? kitoe deui Samaria lain disaroe-
10 wakeun djeung Damsik? 'Sakoemaha
leungeun aing meunangkeun eta ka-
radjaän brahala, nadjan artja-artjana
ngoengkoelan ka artja Jĕroesalem sarta
11 ka artja Samaria, 'djeung sakoemaha
aing migawe ka Samaria sarta ka bra-
halana, naha aing moal bisa migawe
kitoe ka Jĕroesalem sarta ka brahalana?

*a* p. 7 : 20. *b* p. 9 : 17. *c* Djab. 18 : 43; 83 : 11.
*d* 2 Radj. 18 : 19; p. 36 : 18.

12 Dĕmi geus kitoe, dimana Goesti pa-
rantos eta sakabeh padamĕlanana di
goenoeng Sion sarta di Jĕroesalem teja,
kami tangtoe njiksa hal beubeunangan
kagoemĕdean hate radja Asoer, djeung
hal kaähengan panonna noe loehoer.
13 'Karana ari omongna: Aing pangmiga-
we kitoe teh nja koe kawasa leungeun
aing djeung koe kapintĕran aing, wantoe
aing binangkit; sarta aing geus ngaleu-
ngitkeun pawatĕsan bangsa-bangsa, bari
babandaänana koe aing dirampogan,
djeung priboemina koe aing diroeboeh-
14 keun satata noe gagah. 'Ari leungeun
aing geus meunangkeun kamoektian
bangsa-bangsa sapĕrti sajang; djeung
tjara noe njokot ĕndog anoe ditinggal-
keun, nja kitoe aing geus njokot saboe-
mi kabeh; sarta taja noe kikiplik djang-
djang, atawa tjalangap pamatoek, soe-
15 mawonna moen disada. 'Naha karah
balijoeng sok moedji maneh ka noe nga-
dekkeun? atawa ragadji sok ngagoeng-
keun diri ka noe molahkeun? kawas
panggĕboeg molahkeun noe ngoelang-
keun, djeung kawas iteuk ngoelangkeun
noe lain sipat kai!
16 Sabab kitoe koe Goesti, Pangeran sa-
wadya-balad, [a] rahajatna noe lalintoeh
mĕngke didatangan kasakit ngabĕga-
ngan, djeung di handapeun kamoelja-
anana piajaeun noe moentab, kawas
17 moentab seuneu. 'Sarta ĕngkena tjahaja
Israil minangka seuneu, djeung [b] Kasoetji-
na minangka hoeroeng; seug ngadoeroek
tjoetjoek-tjoetjoekanana djeung walang-
sangitna, wani lĕboer dina poë sahidji.
18 'Malah kamoeljaän leuweungna djeung
pakĕbonanana koe andjeunna bakal di-
bejakkeun, boh njawana, boh badanna;
ari pidjadieunana sapĕrti noe gĕring
19 ngoerangan. 'Sarta sesa kakaian leu-
weungna teu sabaraha rejana, datang
ka boedak ge bisaeun noeliskeun.

*a* p. 37 : 36. *b* p. 5 : 19.

20 Dĕmi geus kitoe, dina mangsa eta [a]
sesa Israil, nja eta anak-poetoe Jakoeb
noe rahajoe, moal naleukeum deui ka
noe ngagĕboeg ka maranehanana; nja
pinaleukeumeunana teh ka Pangeran,
Kasoetji Israil, djeung satĕmĕn-tĕmĕnna.
21 'Sesana pibalikeun, nja eta sesa Jakoeb,
22 ka Allah noe langkoeng kawasa. 'Ka-
rana [b] masih bilangan bangsa maneh,
Israil! sapĕrti keusik laoet, sesana bae
noe bakal balik teh; geus pasti pisan
23 dibejakkeun; kaädilan wani tjaäh. 'Ka-
rana Goesti, Pangeran sawadya-balad,
[c] bakal ngadamĕl pĕrkara mejakkeun,
sarta geus pasti pisan, di tĕngah saboemi
kabeh. *a* p. 37 : 31. *b* Roem 9 : 27, 28. *c* p. 28 : 22.
24 Sabab kitoe aja timbalan Goesti, Pa-
ngeran sawadya-balad, nja kijeu: Eh
oemat kami, noe tjitjing di Sion! poma
oelah sijeun koe Asoer, ana ngagitik ka
maneh koe panggĕboeg, djeung ngoeng-
koelkeun iteukna ka maneh, salampah

25 di Mĕsir teja. 'Karana sakeudeung deui
pisan bejak bĕndoe, seug wĕra kami
toemĕrap ka dinja, matak toempoer.
26 'Harita Pangeran sawadya-balad bakal
molahkeun pangrangket ka dinja, [a] sa-
pangagĕboegna ka Midian, di batoe ka-
rang Oreb teja; djeung [b] tĕtĕkĕnna, noe
ngoengkoelan laoet teja, koe andjeunna
bakal dioengkoelkeun, salampah di Mĕ-
27 sir teja. 'Ari geus kitoe, [c] dina poë eta
momotanana pileungiteun ti taktak ma-
neh, kitoe deui pasanganana ti poen-
doek maneh, sarta pasanganana pipoe-
tjateun bawaning maneh lintoeh.

*a* Hak. 7 : 25. *b* 2 Moesa 14 : 16. *c* Jĕr. 30 : 8.

28 Eta teh datang ka Ajat, ngaliwat ka
Migron; di Mikmas noenda barang-ba-
29 rangna. 'Pada madjoe deui njorang sĕ-
sĕla; mondokna di Geba; ari Ramah
30 ngagidir; Giba, nagara Saoel, kaboer.'Ĕh,
anak Galim! geura ngadĕngek sora ma-
neh; ĕh, Laisa! rĕgĕpkeun; ĕh, Anatot!
31 maneh teh balangsak. 'Madmena nga-
32 bĕtjir; priboemi Gebim tingalatjir. 'Poë
harita keneh ngarandĕgna di Nob; pek
ngagagkeun leungeunna ka goenoeng
anak Sion, nja ka pasir Jĕroesalem.
33 'Saĕnja-ĕnjana, Goesti, Pangeran sawad-
ya-balad, bade noetoehan dahan-dahan-
na, lantaranana ngarisikeun; sarta noe
laloehoer dĕdĕgna bakal ditoewaran,
djeung sakoer noe djarangkoeng bakal
34 dihandapkeun. 'Ari saleuweung kekep
teh koe andjeunna bade ditjatjar koe
beusi, sarta sagoenoeng Libanon bakal
roegroeg koe noe Langkoeng Moelja.

## PASAL 11.

Ari tina toenggoel Isai mĕngke bidjil
[a] hidji seuweu; nja hidji siroeng tina
2 akarna mĕngke boewahan. 'Sarta eta
teh [b] bakal dilinggihan Roh Pangeran,
Roh kapintĕran djeung pangartian, Roh
tarekah djeung kawasa, Roh kanjaho
3 djeung kasijeunan koe Pangeran. 'Sarta
eta teh pingambĕkaneunana di djĕro ka-
sijeunan koe Pangeran; ari ngahoekoe-
manana moal satingal-tingal sotjana,
djeung ngabĕnĕranana moal sadangoe-
4 dangoe tjĕpilna. 'Ĕnjana mah [c] bakal
ngahoekoeman ka noe malarat kalawan
kaädilan, djeung ngabĕnĕran ka noe ba-
langsak di boemi kalawan kaestoean;
ari boemi koe andjeunna bakal digĕboeg
koe panggĕboeg bahamna, sarta noe
doraka bakal dipaehan koe lantaran am-
5 bĕkan lambena.'Kaädilan minangka beu-
litan angkengna, djeung kajaktosan mi-
6 nangka beulitan pisaboekanana. 'Mang-
sa eta [d] kĕroed bakal saĕnggon djeung
anak domba, sarta mejong bakal dĕpa
djeung anak ĕmbe; ari anak sapi, singa
djeung sato beunang ngalĕbĕng bakal
babarĕngan, sarta hidji boedak leutik
7 noe ngagiring inja. 'Ari sapi djeung bi-
roewang bakal diangon reudjeung; anak-
anakna bakal darĕpa babarĕngan; sarta
singa bakal njatoe djarami sapĕrti sapi.
8 'Djeung deui orok bakal oelin sisi lijang
oraj wĕlang, sarta boedak noe dibeu-
teungan njoesoe leungeunna pingodo-
9 keun ka gorowong oraj santja. 'Di sa-
toengkĕb goenoeng kami noe soetji teh [e]
moal aja noe njilakakeun, moal aja noe
ngaroeksak; karana boemi teh harita
pinoeh koe kanjaho ka Pangeran, sapĕrti
dasar laoet kalipoetan koe tjai.

*a* 1 Sam. 17 : 12; p. 4 : 2; 53 : 2. *b* p. 42 : 1; 61 : 1. *c* Djab. 72 : 12. *d* p. 65 : 25; Jĕh. 34 : 25. *e* p. 35 : 9; Hab. 2 : 14.

10 Ari geus kitoe, dina mangsa eta [a] akar
Isai teja noe pingadĕgeun minangka ban-
dera pikeun bangsa-bangsa, djeung oe-
rang kapir bakal pada nanjakeun an-
djeunna; sarta pangreureuhan andjeunna
11 tangtoe moelja. 'Ari geus kitoe, dina
mangsa eta Goesti bade njodorkeun deui
pananganana ngadoewa-kalian, kĕrsa
meunangkeun sesa oematna, noe kari
ti Asoer, ti Mĕsir, ti Patros, ti Koes,
ti Elam, ti Sinar, ti Hamat, djeung ti
12 poelo-poelo laoet. 'Sarta andjeunna bade
nandjeurkeun hidji bandera pikeun bang-
sa-bangsa, [b] ngarijoengkeun oerang Is-
rail noe diboewang, djeung ngoempoel-
keun oerang Joeda noe pabalĕntjar, tina
13 opat toengtoeng boemi. 'Ari kadĕngkian
Epraim bakal leungit, djeung noe njoe-
soekĕr ka Joeda bakal dibasmi; [c] Epraim
moal dĕngkieun deui ka Joeda, sarta
Joeda moal njoesoekĕr deui ka Epraim.
14 'Seug pada hibĕr, njambĕr taktak oerang
Pĕlisti ka koelon; toer babarĕngan nga-
rajahan oerang wetan; Edom djeung
Moab bakal kabawahkeun ka kawasana,
sarta oerang Amon pitaloekeun ka ma-
15 ranehanana. 'Malah Pangeran pinoem-
pĕseun lengkong laoet Mĕsir, djeung

ngoengkoelkeun pananganana ka loehoe-
reun bangawan teja, dikeunaän anginna
noe leuwih rongkah, digĕboeg didamĕl
toedjoeh waloengan, soepaja dipeunta-
16 san make taroempah. 'Djeung piajaeun
djalan ngĕmplong, sorangeun sesa oemat
andjeunna, noe kari ti Asoer; [d] sakoe-
maha noe diajakeun pikeun Israil keur
basana indit ti tanah Mĕsir teja.

*a* Roem 15 : 12. *b* p. 49 : 22; 56 : 8. *c* Jĕh. 37 : 19. *d* 2 Moesa 14 : 29.

## PASAL 12.

Dina mangsa eta maneh bakal oen-
djoekan kijeu: Noen Pangeran! koe-
ring hatoer noehoen ka andjeun, rehing
andjeun tadina ngabĕndon ka koering;
doepi bĕndoe andjeun geus sirna, sarĕng
2 andjeun ngalilipoer ka koering. 'Saĕnja-
na, [a] Allah noe djadi kasalamĕtan koe-
ring; koering sĕnang ati, hanteu sijeun-
sijeun; karana salira Pangeran noe djadi
kabĕdasan koering djeung djaboer koe-
ring, sarta andjeunna noe djadi kasa-
3 lamĕtan koering. 'Djeung maraneh pi-
njijoekeun tjai kalawan kaätohan tina
4 soemoer-soemoer kasalamĕtan; 'djeung
bakal ngaromong dina mangsa eta: [b] Geu-
ra halatoer noehoen ka Pangeran; geura
njarĕboetkeun padjĕnĕnganana, oetara-
keun dadamĕlanana ka sagala bangsa;
aroewarkeun [c] jen padjĕnĕnganana lang-
5 koeng loehoer. 'Geura maroedji ka Pa-
ngeran; karana andjeunna geus ngada-
mĕl padamĕlan araheng; sing goernita
6 eta teh di sakoeriling boemi. 'Eh pri-
boemi Sion! geura soesoerakan djeung
ajeuh-ajeuhan; karana Kasoetji Israil
teh langkoeng agoeng di tĕngah maneh.

*a* 2 Moesa 15 : 2. *b* Djab. 105 : 1. *c* Djab. 148 : 13.

## PASAL 13.

Tjeu teh babawaän Baboel, noe kati-
ngali koe Jĕsaja poetra Amos.
2 Geura maraneh [a] nandjeurkeun hidji
bandera dina loehoer goenoeng boelistir;
geura pada ngagĕroan ka darinja masing
tarik, bari ngagoepajan, sina pada nga-
3 soepan lawang menak-menak! 'Kami
geus nimbalan ka sakoer noe beunang
kami njoetjikeun; estoe kami geus njaoer
prawira-prawira kami, noe saroeka-soeka
tina kaägoengan kami, sina ngadjalan-
4 keun bĕndoe kami. 'Aja sora ngagoeroeh
di goenoeng-goenoeng, koemaonam bala
gĕde; sora tagiwoer karadjaän bangsa-
bangsa noe karoempoel; Pangeran sa-
wadya-balad keur ngaloris balad pĕrang.
5 'Daratangna ti tanah noe djaoeh, nja
ti sisi langit; tĕgĕs Pangeran djeung
paparabotan bĕndoena, kĕrsa ngaroek-
sak satanah kabeh.

*a* p. 5 : 26.

6 Geura maridangdam! karana poëan
Pangeran geus deukeut; ari pidatangeu-
nana sabijasa karoeksakan ti noe Moerba-
7 wisesa. 'Sabab kitoe sakabeh leungeun
bakal [a] ngareplek, djeung hate sakabeh
8 djalma bakal galimir; 'sarta bakal pada
soemĕblak, bari kataradjang soesah
djeung njĕri, wani aladoeg-ladjĕr tjara
noe keur ngadjoeroe; bakal silih-tendjo
djeung batoer bari hareraneun, beu-
ngeutna bareureum kawas hoeroeng.

*a* 2 Sam. 4 : 1.

9 Masing nganjahokeun, poëan Pangeran
pidatangeunana leuwih bĕngis, nja sewot
nja bangĕt ambĕkna; soepaja tanah teh
koe eta didjijeun soewoeng, djeung djalma
dosa eusi tanah ditoempoer, dileungit-
10 keun ti eta. 'Karana [a] bentang-bentang
langit sarta gogonjokanana moal nja-
angkeun tjahajana; panon-poë bidjil soe-
rĕm, djeung boelan moal ngagĕbjar tja-
11 hajana. 'Da kami teh kĕrsa njiksa ka
doenya tina hal kagorengan, kitoe deui
ka djalma doraka tina hal kasalahan;
[b] djeung kami rek ngaleungitkeun ka-
magoengan djalma angkoeh, sarta adi-
goengna djalma lalim koe kami rek
12 dihandapkeun. 'Djalma koe kami rek
disina langka alah batan ĕmas panga-
loesna, nja manoesa disina langka alah
13 batan [c] ĕmas Opir. 'Sabab kitoe kami
bakal ngobahkeun langit, sarta boemi
teh bakal ojag, ngeser ti ĕnggonna,
tina bawaning bĕndoe Pangeran sa-
wadya-balad, djeung tina bawaning po-
14 ean sewoting doekana. 'Ari pidjadieu-
nana sapĕrti mĕntjĕk dibĕbĕrik, djeung
tjara domba noe taja noe ngoempoel-
keun; hidji-hidji djalma pada moeroe sa-
bangsa-sabangsana, nja hidji-hidji djalma
15 pada kaboer satanah-satanahna. 'Saha-
saha noe kapanggih bakal ditoeblĕs,
djeung saha-saha noe kasoesoel ba-
16 kal roeboeh koe pĕdang. 'Ari [d] baroe-
dakna bakal dirarĕmoekkeun di hareu-
peun panon maranehanana, imah-imahna

dirampogan, djeung awewe-awewena di-
paraksa. *a* Jĕh. 32 : 7; Mat. 24 : 29. *b* p. 10 : 12.
*c* 1 Radj. 9 : 28. *d* Djab. 137 : 9; Nah. 3 : 10.
17 Masing nganjahokeun, noe koe kami
rek digeuingkeun ngadatangan ka mara-
nehanana teh, nja eta oerang Madajin, noe
moal mikahajang perak, djeung moal mi-
18 kasoeka ĕmas. 'Ari gondewa-gondewana
bakal ngararĕmoekkeun baroedjang, sar-
ta boewah beuteung koe eta moal di-
pikaroenja; panonna moal hawatireun
19 ka baroedak. 'Nja kitoe eta Baboel,
noe djadi pangaloesna karadjaän, ka-
ahenganing kaägoengan oerang Kasdim
teh, mĕngke dibalik, [a] sakoemaha Allah
ngabalikkeun nagara Sadoemoe djeung
20 Gomora teja. 'Moal dieusian deui saĕn-
dĕngna, [b] djeung moal diĕnggonan deui
toeroen-toemoeroen; ari oerang Arab
moal masang himah di dinja, djeung
taroekang ngangon moal majakkeun
21 ingon-ingon di dinja. 'Ari noe bakal nga-
bajak di dinja [c] sasatoan galak, djeung
imahna bakal parinoeh koe koekoek-
bĕloek; malah manoek naäm pingarĕng-
goneun di dinja, djeung setan-setan
22 bakal adjroeg-adjroegan di dinja. 'Ari
oesoeng-esang bakal tingkorejak dina
karaton-karatonna, sarta adjag bakal
tingbaraoeng dina gĕdong-gĕdongna, oe-
roet soekan-soekan. Geus deukeut pisan
kana waktoena, sarta poëanana moal
dimĕngke-mĕngke. *a* 1 Moesa 19 : 25.
*b* Jĕr. 50 : 39. *c* p. 34 : 11, 14.

## PASAL 14.

Karana Pangeran bade ngawĕlasan ka
Jakoeb, sarta Israil tangtoe koe an-
djeunna dipilih deui; mĕngke eta pada
dipĕrnahkeun deui dina tanahna, djeung
piajaeun semah ngariloe ka maraneha-
nana, njampoerkeun diri ka anak-poetoe
2 Jakoeb. 'Malah maranehanana bakal di-
anteurkeun koe bangsa-bangsa, diparoe-
langkeun ka ĕnggonna; toeloej anak-
poetoe Israil bakal ngabogaän ka eta
bangsa-bangsa di djĕro [a] tanah Pange-
ran, didjijeun boedak lalaki djeung boe-
dak awewe; djadi pada ngadjarah anoe
tadina ngadjarah ka maranehanana, sarta
pada marentah ka noe tadina ngaga-
wekeun ka maranehanana. *a* 3 Moesa 25 : 23.
3 Ari geus kitoe, samangsa maneh koe
Pangeran dipaparin reureuh, ka loewar
ti kasoesahan maneh, ti kariweuhan
maneh, djeung ti pagawean bangga, noe
4 dimistikeun ka maneh teja, 'seug maneh
bakal ngoetjapkeun ijeu misil hal radja
Baboel, kijeu piomongeun maneh: Koe-
tan [a] toekang ngagawekeun teh eureun?
5 koetan nagara ĕmas teh eureun? 'Pa-
ngeran geus motongkeun iteuk djalma
daroraka, panggĕboeg noe karawasa,
6 'noe ngagĕboeg ka rahajat-rahajat ka-
lawan sewot, ngagĕboegna teu pĕgat-
pĕgat; [b] noe marentah ka bangsa-bangsa
kalawan ambĕk, dikanijajana taja noe
7 dihiding. 'Saboemi kabeh reureuh nja
8 kĕrta; pada barerag sĕnggak. 'Samalah
ki djamoedjoe baroengaheun koe karana
maneh, kitoe deui ki poetri di goenoeng
Libanon, [pokna]: Ti waktoe maneh nga-
londjor, koela teh teu didatangan anoe
9 noewar. 'Ĕnggon noe maot di handap
njĕblak koe karana maneh, mapagkeun
maneh datang; eta ngageuing-geuing-
keun koe karana maneh sakoer noe pa-
raeh, sakabeh [c] badot boemi; sakabeh
radja bangsa-bangsa koe eta disina ha-
10 roedang ti sakorsi-korsina. 'Pok [d] eta
sakabeh pada ngomong ka maneh kijeu:
Maneh oge geus keuna apĕs satjara koela
kabeh; geus djadi saroewa djeung koela.
11 'Kaägoengan maneh geus ditoeroenkeun
ka ĕnggon noe maot, [e] katoet sora tjĕ-
lĕmpoeng maneh; ti handap maneh di-
sasarap [f] bilatoeng, djeung simboet ma-
12 neh tjatjing. 'Eh, bentang isoek, anak
padjar! koetan maneh geus ragrag ti
langit? eh maneh, noe ngelehkeun bangsa-
bangsa! koetan maneh geus ditilas, rag-
13 rag ka boemi? 'Tadina maneh ngomong
sadjĕro hate: Aing dek naek ka langit,
dek ngadjoengdjoengkeun korsi aing ka
loehoereun bentang-bentang Allah, sarta
dek tjalik [g] di goenoeng tĕpangan, anoe
14 sabeulah ti kaler; 'aing dek naek ka
loehoereun ĕnggon laloehoer dina mega,
dek njaroewaän ka noe Leuwih Agoeng.
15 'Kari-kari maneh ditoeroenkeun ka ĕng-
gon noe maot, ka noe pangdjĕrona dina
16 gorowong! 'Saha-saha noe nendjo ka
maneh, bakal moerĕlĕng ka maneh; pada
nĕgĕskeun, [bari ngomong]: Koetan nja
eta djalma noe sok ngobahkeun boemi,
noe sok ngojagkeun karadjaän-karadjaän
17 teja? 'Doenya koe eta geus didjijeun
kawas tĕgal lĕga, djeung nagara-nagara

geus ditoempoerkeun; ari sakitanana
tara dilesotkeun, [h] teu meunang balik
18 ka imah. 'Sakabeh radja bangsa-bangsa
pada ebog sadajana kalawan hormat,
19 samakam-samakamna; 'ari maneh mah
geus dipitjeun ti koeboer maneh, tjara
siroeng sipat giroek; ibarat badjoe djalma
noe dipaehan, noe ditoeblĕs koe pĕdang,
noe taroeroen ka batoe-batoe gorowong;
20 sapĕrti bangke noe diidĕk-idĕk. 'Maneh
moal satoenggal djeung eta di djĕro
koeboer, tina sabab maneh geus nga-
roeksak tanah maneh, sarta rahajat ma-
neh koe maneh dipeuntjitan. [i] Ari toe-
roenan bangsat moal disĕboet salalang-
21 gĕngna. 'Geura njadijakeun baris meun-
tjit anak-anakna [j] tina kadorakaän
kolot-kolotna; oelah koengsi ngaradĕg
ngabogaän boemi, bari tonggong doenya
22 disina pinoeh koe nagara-nagara.'Djeung
deui lahiran Pangeran sawadya-balad
teh: Kami rek ngamoesoeh ka mara-
nehanana, datang ka Baboel teh koe
kami dibasmi nja ngaran nja sesa, boh
23 anak boh intjoe, lahiran Pangeran. 'Ma-
lah eta teh koe kami rek didjadikeun
milik [k] landak, sarta ĕnggon tjai; djeung
koe kami rek disapoekeun, nganggo sa-
poe anoe baris noempoerkeun, lahiran
Pangeran sawadya-balad. *a* p. 9 : 3.
*b* Dan. 5 : 19. *c* p. 34 : 6; Djak. 10 : 3. *d* Jĕh. 32 : 21.
*e* Jĕh. 28 : 13. *f* Aj. 21 : 26. *g* Djab. 48 : 3. *h* Jĕr.
50 : 33. *i* Aj. 18 : 19; Djab. 37 : 28. *j* 2 Moesa 20 : 5.
*k* p 34 : 11.

24 Pangeran sawadya-balad geus soem-
pah, kijeu timbalanana: Saĕnja-ĕnjana,
sakoemaha pikĕrsaeun kami, nja kitoe
pidjadieunana; djeung sakoemaha noe
dipastikeun koe kami, nja kitoe piboek-
25 tieunana. 'Nja eta kami [a] rek ngaroek-
sakkeun eta Asoer di djĕro tanah kami,
sarta rek diidĕk-idĕk dina goenoeng
kami; [b] seug pasanganana pileungiteun
ti maranehanana, djeung momotanana
26 pileungiteun ti poendoekna. 'Tah, kitoe
papasten, noe dipastenkeun ka saboemi
kabeh; sarta kitoe panangan, noe diso-
dorkeun ka loehoereun sakabeh bangsa.
27 'Karana nja Pangeran sawadya-balad
noe mastenkeun; [c] na saha noe bakal
ngaboeroengkeun? sarta nja panangan
andjeunna noe njodor; na saha noe ba-
kal moendoerkeun?
*a* p. 31 : 8. *b* p. 9 : 4; 10 : 27. *c* Sil. 21 : 30.
28 Mangsa taoen [a] poepoes radja Ahas,
29 hidji waktoe aja [b] babawaän kijeu: 'Eh
maneh, satanah Pĕlisti! oelah boengah
sabab panggĕboeg, anoe ngagĕboeg ka
maneh teja, geus potong; karana ti akar
oraj pibidjileun santja, sarta piboewa-
30 heun eta nja naga hibĕr. 'Ari tjikal-
tjikal djalma malarat bakal diarangon,
djeung noe mariskin bakal ngabajak
bari sĕnang ati; sabalikna akar maneh
mah koe kami mĕngke dipaehkeun, lan-
taranana langlajeuseun; sarta sesa ma-
31 neh bakal dimangsakeun koe eta. 'Eh
lawang! geura midangdam; eh nagara!
geura ngadjĕrit; ĕngke maneh adjoer,
eh satanah Pĕlisti! karana ti kaler djĕ-
boel haseup, sarta taja noe njingsal-
keun maneh di balana noe ngaleugeu-
32 deut. 'Djadi koemaha nja pingadjawa-
beun ka oetoesan eta bangsa? Jen Pa-
ngeran geus ngadĕgkeun Sion, sarta di
Sion teh sakoer noe balangsak oemat
andjeunna pimanggiheun panjalindoe-
ngan. *a* 2 Radj. 16 : 20. *b* p. 13 : 1.

## PASAL 15.

Tjeu teh [a] babawaän Moab. *a* p. 13 : 1; Jĕr. 48 : 1.
Saestoena Ar, dajeuh Moab, ti peu-
ting diroeksak, katitiwasan; saestoena
Kir, nagara Moab, ti peuting diroeksak,
2 katitiwasan. 'Tjat oerang Moab nandjak
ka nagara Bait djeung Dibon, ka [a] pamoe-
djaän, sĕdja tjeurik; nagara Nĕbo djeung
Medĕba koe Moab dipangmidangdam-
keun; [b] sirah sakabehna geus digoendoe-
lan, djanggot sakabehna geus dikoeroe-
3 dan.'Sakoer noe leumpang di loeloeroeng-
loeloeroengna pada disamping karoeng;
[c] sakoer noe di loehoer imah sarta di
pasar-pasarna maridangdam kabeh; ana
4 toeroen tjeurik. 'Ari nagara Hesbon
djeung Elale djĕdjĕritan; sorana kadenge
tĕpi ka nagara Jahas. Sabab kitoe sa-
koer noe sadija, bala Moab, patingda-
5 rĕngek; pikirna soesaheun pisan. 'Hate
kaoela djĕdjĕritan koe hal Moab; kaka-
boeranana nĕpi ka nagara Soar, sapi
oemoer tiloe taoen teja. Saestoena nan-
djakna dina tandjakan Loehit bari tjeu-
rik; saĕnjana saparat djalan ka nagara
Horonaim eta teh tingdjalĕrit, pada alok-
6 alok kabalahian. 'Saestoena tjai Nimrim
bakal saroewoeng; noe matak djoedjoe-
koetan datang ka perang, dangdaoenan
datang ka bejak, taja pisan sipat noe

7 haredjo. 'Sabab kitoe arta-banda beu-
nangna, djeung teuteundeunanana, koe
eta bakal diakoetan, dipeuntaskeun ka
8 soesoekan waroe lot. 'Wantoe hal djĕ-
djĕritan teja ngoerilingan sawĕwĕngkĕ-
ran Moab; midangdamna nĕpi ka nagara
Eglaim, sarta midangdamna nĕpi ka na-
9 gara Ber-Elim. 'Saestoena tjai Dimon
pinoeh koe gĕtih; karana kami ka Di-
mon rek nĕrapkeun leuwihan; singa
bakal ngadatangan ka kakaboeran oe-
rang Moab, sarta ka sesa eusi tanah.

*a* p. 16 : 12. *b* p. 22 : 12; Jĕr. 48 : 37; Jĕh. 7 : 18. *c* Jĕr. 48 : 38.

## PASAL 16.

Geura [a] maraneh ngirimkeun anak dom-
ba ti nagara Sela, pĕlĕbah tĕgal lĕga,
pikeun anoe njangking tanah, nja ka
2 goenoeng anak Sion! 'Karana sapĕrti
manoek ngalantrah, [b] sajangna dikoe-
koeprak, nja kitoe pilampaheun anak
Moab awewe di peupeuntasan tji Arnon.
3 'Koedoe pada nganteuran tarekah, mi-
lampah kaädilan; kalangkang maneh di
tĕngah tĕngari djijeun sapĕrti ti peu-
ting; soempoetkeun boeboedalan; anoe
ngalantrah poma koe maneh oelah di-
4 njatakeun. 'Boeboedalan bangsa kaoela
sina ngaloembara di maneh; eh Moab!
maneh sing djadi panjoempoetan pikeun
eta tina sabab noe ngaroeksak; karana
[c] noe ngadjĕpit teh ĕngke moesna, noe
ngaroeksak ĕngke bejak, noe ngidĕk-
ngidĕk ĕngke toempĕs, leungit ti boemi.
5 'Sabalikna mĕngke diadĕgkeun hidji
pangtjalikan tina kaäsihan; [d] sarta dina
eta teh pilinggiheun hidji noe sipat sa-
toehoe, di djĕro himah Dawoed, njĕpĕng
hoekoem, djeung ngĕrsakeun kabĕnĕran,
sarta enggal midamĕl kaädilan.

*a* 2 Radj. 3 : 4. *b* p. 10 : 14. *c* p. 14 : 4. *d* p. 9 : 6; 32 : 1.

6 [a] Kaoela geus ngadarenge bedja hal
kamagoengan Moab; angkoeheun kabina-
bina; nja adigoeng, nja kamagoengan,
nja gĕde ambĕk; tapi soewabanana teu
7 kijeu-kijeu. 'Sabab kitoe, oerang Moab
mĕngke midangdam koe hal diri Moab,
kabeh ge bakal midangdam; koe hal
padĕmen nagara Kir-Hareset maraneh
bakal hoemarĕgoeng; geus tangtoe eta
8 teh diboerak-barik. 'Saestoena [b] lahan
nagara Hesbon araloem; moenggoehing
kĕbon anggoer Sibma, djoeragan bangsa-
bangsa geus pada ngababadan areuj-
areujna; tadina eta narĕpi ka nagara
Jaser, ngarĕmbat di tĕgal lĕga; dahan-
dahanna ngareuj, datang ka meuntas
9 laoet. 'Sabab kitoe kaoela sĕdja njeung-
tjeurikan kĕbon anggoer Sibma, miloe
tjeurik djeung oerang Jaser; ĕh, Hesbon
djeung Elale! maneh dek disina rĕmbĕs
koe tji-panon kaoela; karana oesoem
maneh ngala boeboewahan djeung oe-
soem maneh diboewat kaboeroe koe soe-
10 soerakan pĕrang. 'Djadi kaboengahan
djeung kagĕrahan dileungitkeun ti pa-
kĕbonan, wani dina kĕkĕbonan anggoer
euweuh sĕsĕnggakan, euweuh soesoera-
kan; geus taja toekang ngirik noe ngi-
rik anggoer dina pamĕrĕsan; karamean
11 koe kami geus dieureunkeun. 'Sabab
kitoe [c] beuteung kaoela ngalĕngis koe
hal Moab, sapĕrti katjapi; djeung angĕn
kaoela koemĕrĕtĕg koe hal Kir-Heres.
12 'Ari geus kitoe, lamoen Moab nembong-
keun maneh, lamoen njoesahkeun ma-
neh [d] dina pamoedjaän teh, bari asoep
ka kasoetjianana nĕnĕda, moal aja dja-
djadina. *a* Jĕr. 48 : 29. *b* Jĕr. 48 : 32. *c* p. 15 : 5. *d* p. 15 : 2.
13 Tah, kitoe pangandika, noe diandi-
kakeun koe Pangeran hal Moab, bareto.
14 'Ari ajeuna Pangeran ngandika deui,
kijeu pangandikana: Di djĕro tiloe taoen,
sabijasa [a] taoen djalma boeboeroeh, ka-
moeljaän Moab teh tangtoe datang ka
hina, katoet djalmana noe mangpirang-
pirang lobana; ari pisesaeunana saeutik
pisan, moal rosa. *a* Aj. 14 : 6; p. 21 : 16.

## PASAL 17.

Ijeu teh [a] babawaän Damsik.

*a* p. 13 : 1; Jĕr. 49 : 23.

Masing njaho, Damsik bakal disingkir-
keun, leungit kanagaraänana; mĕngke
eta djadi toempoekan batoe roegroeg.
2 'Nagara Aroër bakal pada tiiseun, oe-
roetna pigeusaneun ingon-ingon; nja eta
mĕngke ngabajak, sarta moal aja noe
3 matak reuwas. 'Ari benteng mĕngke
dieuweuhkeun ti Epraim, kitoe deui ka-
radjaän ti Damsik, reudjeung sesa oe-
rang Sam; pidjadieunana [a] sapĕrti ka-
moeljaän anak-intjoe Israil, lahiran Pa-
ngeran sawadya-balad. *a* Mik. 1 : 6.
4 Ari geus kitoe, dina mangsa eta ka-
moeljaän Jakoeb piwaloerateun, djeung
5 kalintoehan awakna pikoeroeëun. 'Ari
pidjadieunana sapĕrti aja noe diboewat,

ngeupeul piboewateun, pek koe leu-
ngeunna dipiboewatan ranggeujanana;
estoe pidjadieunana sapĕrti aja noe moe-
6 loeng heutjak di lĕbak Rĕpaim. 'Tatapi
aja oge noe kari geusan poepoerieun,
[a] sapĕrti ngadjoel boewah djetoen, doewa
tiloe siki dina tjongo pontjotna, opat
lima siki dina dahan tangkal noe sok
leubeut, lahiran Pangeran, Allah Israil.
7 'Dina mangsa eta manoesa teh pinili-
keun ka noe ngadamĕl ka manehanana,
sarta panonna tĕgĕseun kana [b] Kasoetji
8 Israil. 'Harita moal nilik deui kana
altar-altar, [c] djidjijeunan leungeunna,
djeung moal nendjo deui ka beunang
migawe ramona, [d] nja eta sipat Asera
9 djeung titiron mata-poë teja.'Dina mang-
sa eta nagarana noe rareugreug pidja-
dieun sapĕrti ĕnggon tiiseun noe di djĕro
leuweung djeung di pontjot goenoeng,
noe ditaringgalkeun tina sabab oerang
10 Israil teja; estoe djadi soewoeng. 'Ka-
rana maneh geus mopohokeun ka Allah
kasalamĕtan maneh, [e] sarta maneh han-
teu ingĕt ka Batoe karang pangreug-
reugan maneh teja; sabab kitoe maneh
teh geus mĕlak pĕpĕlakan karĕsĕpan,
djeung ditantjĕban bibit anggoer sedjen.
11 'Keur basana maneh mĕlak, seug koe
maneh dikikis, ari isoekna pĕlak maneh
koe maneh geus datang ka kĕmbangan;
ana dipiboewatan wani noempoek keur
poëan aja kasangsaraän djeung panjakit
pajah. *a* p. 24 : 13. *b* p. 1 : 4. *c* p. 2 : 8.
*d* 3 Moesa 26 : 30; 1 Radj. 14 : 23. *e* 5 Moesa 32 : 15, 18.

12 Adoeh, aja sora ngagoeroeh bangsa
pirang-pirang! ngagoeroehna sapĕrti nga-
goeroeh laoetan; adoeh, aja sora nga-
djĕgoer kaom-kaom! ngadjĕgoerna sa-
13 pĕrti ngadjĕgoer tjai pohara! 'Estoe
kaom-kaom bakal tingdjalĕgoer, sapĕrti
ngadjĕgoer tjai gĕde; tatapi koe an-
djeunna mĕngke [a] diseuseul, seg bakal
kaboer djaoeh, sarta dioebrak-abrik, [b]
tjara hoeoet di goenoeng-goenoeng katĕ-
bak angin, djeung sapĕrti [c] pĕlĕdoeg moen-
14 tir katĕbak topan. 'Mĕnĕran reup peu-
ting, doemadakan, aja panjingsijeunan;
samemeh braj beurang maranehanana
geus euweuh. [d] Tah, kitoe pibagianeun
djalma noe ngarampogan ka oerang,
sarta pidoeoemaneun djalma noe nga-
rajahan ka oerang. *a* Djab. 76 : 7.
*b* Djab. 1 : 4; p. 29 : 5. *c* Djab. 83 : 14. *d* Aj. 20 : 29.

## PASAL 18.

Adoeh tanah, ĕnggon tingharijĕng djang-
djang, noe di peuntaseun waloengan
2 Koes, 'noe sok ngoetoesan djalma djalan
laoet, toempak sampan wawalinian, dina
tonggong tjai! Eh, oetoesan tangginas!
geura laleumpang ka hidji bangsa noe
djangkoeng nja herang; bangsa noe ma-
tak sijeun ti barang aja ka-ajeunakeun;
nja toekang atoeran-atoeran djeung toe-
kang ngidĕk-ngidĕk, anoe dirajahan ta-
3 nahna koe waloengan-waloengan. 'Eh,
sakabeh priboemi djagat, djeung sakoer
noe ngĕnggonan boemi! [a] samangsa aja
hidji bandera ditandjeurkeun di goe-
noeng-goenoeng, koedoe pada nendjo-
keun; djeung samangsa aja sangkakala
4 ditijoep, koedoe pada ngadengekeun.'Ka-
rana kaoela didatangan timbalan Pa-
ngeran noe kijeu: Kami kĕrsa [b] loeng-
goeh bae, [c] bari ningalikeun ti pang-
linggihan kami; sapĕrti panas mengret
ti beurang, tjara mega iboen keur panas
5 oesoem diboewat. 'Karana samemeh di-
boewat, sabada kĕmbangan, [d] dimana
koedoena rek djadi boewah asak, pek
koe andjeunna areuj-areujna bade di-
keureutan koe arit, djeung dahan-da-
hanna bade disingkahkeun, dipahpralan.
6 'Bade ditilarkeun sarerejana adjang ma-
noek bangsa njambĕr, noe di goenoeng-
goenoeng, sarta adjang sasatoan boemi;
seug dipoeoekan manoek bangsa njam-
bĕr teh satoengtoeng oesoem panas,
djeung dipoeoekan saroepaning sasatoan
boemi teh satoengtoeng oesoem tiris.
7 'Dina mangsa harita eta bangsa noe
djangkoeng nja herang, bangsa noe ma-
tak sijeun ti barang aja ka-ajeunakeun,
nja toekang atoeran-atoeran djeung toe-
kang ngidĕk-ngidĕk, anoe dirajahan ta-
nahna koe waloengan-waloengan teja,
[e] tangtoe njanggakeun pangabakti ka
Pangeran sawadya-balad, [f] ka ĕnggon
padjĕnĕngan Pangeran sawadya-balad,
nja ka goenoeng Sion. *a* p. 13 : 2.
*b* Djab. 83 : 2. *c* Djab. 33 : 14. *d* Aj. 15 : 33. *e* Djab.
68 : 30, 32. *f* 5 Moesa 12 : 5.

## PASAL 19.

Ijeu teh [a] babawaän Mĕsir. *a* p. 13 : 1; Jĕr. 46 : 2.
Masing njaho, Pangeran nitihan hidji
mega kĕntjĕng, kĕrsa njoempingan tanah

Mĕsir; ari brahala Mĕsir bakal ngarĕdjat
ti pajoeneun andjeunna, djeung hate
oerang Mĕsir bakal galimir di djĕro
2 dirina. 'Sarta kami bakal njolokan oe-
rang Mĕsir ka pada oerang Mĕsir; seug
bakal silih-pĕrangan doeloer pada doe-
loer, batoer pada batoer, nagara pa-
da nagara, karadjaän pada karadjaän.
3 'Djeung roh oerang Mĕsir bakal didamĕl
kosong di djĕro dirina; sarta [a] tare-
kahna koe kami rek dileungitkeun; geus
kitoe eta bakal pada ngoemahaän ka
brahala-brahala, ka djoeroe-djoeroe tĕ-
noeng, ka toekang-toekang njaroemah,
djeung ka toekang-toekang ngoesoemah.
4 'Malah oerang Mĕsir koe kami rek di-
selehkeun ka leungeun djoeragan noe
kĕsit; nja hidji radja noe bĕngis bakal
ngaradjaän ka dinja, lahiran Goesti,
5 Pangeran sawadya-balad. 'Djeung deui
tjai laoet bakal ngoletrak, sarta wa-
6 loengan bakal saät, wani toehoer. 'Toer
waloengan bakal pada baoe batjin; ba-
ngawan Mĕsir bakal arorot, wani sa-
raät; bajongbong djeung darengdeng ba-
7 kal lalempes.'Sampalan-sampalan mapaj
bangawan, mapaj sisi bangawan, kitoe
deui sakabeh pĕpĕlakan toeroet banga-
wan, bakal garing, kakĕboetkeun koe
8 angin, datang ka euweuhna. 'Ari palika-
palika bakal tinggarĕroeng; [b] sakoer noe
sok ngantjĕlomkeun oeseup ka banga-
wan bakal tingharoeroeng, sarta noe
sok ngaroengkoepkeun heurap ka tjai-
9 tjai bakal araloem. 'Djeung deui toe-
kang migawe haramaj beunang maoed
bakal areraeun, [c] barĕng sakoer toe-
10 kang ninoen lawon bodas.'Malah tihang-
tihang nagara bakal dirarĕmoekkeun;
sakabeh toekang boeboeroeh bakal pada
11 ngoeloewoet pikir. 'Kapala-kapala Soan
woengkoel djalma paloeng bae; pang-
rĕmpoegan Piraon noe pangpintĕrna ge
bodo pisan pirĕmpoegna. Koemaha ma-
raneh bisa ngomong ka Piraon, jen:
Koering teh toeroenan djalma palintĕr,
12 toeroenan radja-radja baheula? 'Di mana
ajeuna [d] djalma pintĕr bangsa maneh?
sina ngabaredjakeun ka maneh, djeung
sina nganjarahokeun anoe dipastenkeun
koe Pangeran sawadya-balad hal tanah
13 Mĕsir. 'Kapala-kapala Soan teh geus dja-
radi paloeng; kapala-kapala Nop pada ka-
gĕlo; oerang Mĕsir pada kasasabkeun koe
14 batoe-djoeroe kaom-kaomna. 'Pangeran
ka tĕngah eta [e] geus ngasoepkeun hidji
roh bengkok, noe matak njarasabkeun
ka oerang Mĕsir dina sakabeh kalakoe-
anana, sapĕrti djalma mabok daloegdag-
15 daligdeug dina oetahna. 'Sarta oerang
Mĕsir teh moal aja deui pagawean, lam-
pahkeuneun [f] hoeloe atawa boentoet,
palapah atawa wawalinian. *a* Djab. 33 : 10.
*b* 4 Moesa 11 : 5. *c* Jĕh. 27 : 7. *d* p. 47 : 13. *e* p. 29 : 10.
*f* p. 9 : 14.

16 Dina mangsa eta oerang Mĕsir teh
pidjadieun sapĕrti awewe; nja ngagidir
nja sijeun tina sabab dioengkoelkeunana
panangan Pangeran sawadya-balad, anoe
koe andjeunna dioengkoelkeun ka loe-
17 hoereun eta. 'Harita tanah Joeda djadi
matak baloewas ka oerang Mĕsir; saha-
saha noe kaingĕtan ka eta, tangtoe
sijeuneun, [a] tina sabab papasten Pa-
ngeran sawadya-balad, anoe koe an-
djeunna geus dipastenkeun ka dinja.
*a* p. 14 : 27.

18 Dina mangsa eta di tanah Mĕsir pi-
ajaeun lima nagara noe ngomong basa
Kanaän, sarta [a] soempah ka Pangeran
sawadya-balad; anoe hidji bakal disĕboet
19 nagara pangroeksakan. 'Dina mangsa
eta di tĕngah tanah Mĕsir piajaeun hidji
altar bade ka Pangeran, sarta di pĕlĕbah
watĕsna piajaeun hidji tihang bade ka
20 Pangeran. 'Nja eta minangka tanda
djeung saksi di tanah Mĕsir teh bade
ka Pangeran sawadya-balad. Karana oe-
rang Mĕsir bakal pada sasambat ka
Pangeran tina sabab anoe nganijaja;
ladjĕng andjeunna bade miwarang ka
maranehanana [b] hidji poerah noeloeng
nja gĕgĕden; seug maranehanana koe
21 eta pada dileupaskeun. 'Sarta Pangeran
tangtoe nganjahokeun andjeun ka oe-
rang Mĕsir teh, anoe matak oerang
Mĕsir datang ka pada nganjahokeun ka
Pangeran dina mangsa harita, [c] djeung
bakal pada ngabaktikeun koerban peun-
tjitan djeung koerban kadaharan, toer
bakal ka laloewar nadar ka Pangeran,
22 sarta nalaoer. 'Djadi Pangeran bade
ngagĕboeg ka oerang Mĕsir teh, matak
balahi, [d] tapi ditjageurkeun deui; djeung
bakal tarobat ka Pangeran, sarta koe
andjeunna ditarima, bari ditjalageur-
keun. *a* Jĕr. 12 : 16. *b* Nĕh. 9 : 27.
*c* Djab. 68 : 32; Mal. 1 : 11. *d* 5 Moesa 32 : 39.

23 Dina mangsa eta piajaeun hidji djalan
gĕde ti Mĕsir ka Asoer; ari oerang Asoer
pidatangeun ka Mĕsir, kitoe deui oerang
Mĕsir pidatangeun ka Asoer; malah oe-
rang Mĕsir bakal ngabarakti babarĕngan
24 djeung oerang Asoer. 'Dina mangsa eta
Israil djadi katiloena ka Mĕsir djeung
ka Asoer, matak bĕrkah di tĕngah boemi.
25 'Sarehna pada dibĕrkahan koe Pangeran
sawadya-balad, kijeu timbalanana: Sing
salamĕt oemat kami oerang Mĕsir, djeung
dadamĕlan panangan kami oerang Asoer,
sarta kagoengan kami oerang Israil!

## PASAL 20.

Mangsa taoen [a] Tartan datang ka na-
gara Asdod, basa eta dititah koe
Sargon, radja Asoer, sarta mĕrangan
2 ka Asdod tĕpi ka beunangna teja, 'nja
dina mangsa eta Pangeran ngandika
koe lantaran Jĕsaja poetra Amos, ari
pangandikana: Maneh geura leumpang,
sarta boeka karoeng tina tjangkeng ma-
neh, djeung taroempah maneh laänan
tina soekoe maneh. Prak Jĕsaja milam-
pah kitoe; leumpangna poeroetjoel, bari
3 teu ditaroempah.'Tidinja Pangeran nim-
balan: Sakoemaha abdi kami Jĕsaja
leumpangna poeroetjoel bari teu dita-
roempah tiloe taoen lilana, [b] djadi tanda
djeung alamat hal pĕrkara Mĕsir djeung
4 hal pĕrkara Koes teja: 'nja kitoe radja
Asoer mĕngke ngagiringkeun djalma dja-
rahan ti Mĕsir djeung djalma bojongan
ti Koes, kolot-boedak paroeroetjoel bari
teu ditararoempah, sarta marorete bi-
ritna, matak wirang oerang Mĕsir.
5 'Mangsa eta maranehanana pirareuwa-
seun djeung piareraeun, tina sabab oe-
rang Koes, noe diandĕlkeun koe mara-
nehanana, djeung tina sabab oerang
Mĕsir, [c] noe diagoelkeun koe marane-
6 hanana. 'Sarta priboemi eta tanah sisi
laoet teh bakal pada ngomong dina
mangsa harita: Tah, kitoe djadina an-
dĕlan oerang, noe koe oerang diboeroe,
menta toeloeng, soepaja diloepoetkeun
ti radja Asoer teja; ari oerang teh koe-
maha nja pirahajoeëun? *a* 2 Radj. 18:17.
*b* p. 8:18. *c* p. 30:2.

## PASAL 21.

Ijeu teh [a] babawaän tĕgal lĕga sisi laoet.
*a* p. 13:1.
Sapĕrti angin topan ngadoepak [a]
njorang tanah kidoel, nja kitoe noe
pidjĕboeleun ti tĕgal lĕga, ti tanah noe
2 matak sijeun. 'Aja tetendjoan bangĕt
pisan, dinjahokeun ka kaoela. [b] Toekang
tjidra teh sok njidra, djeung toekang
ngaroeksak teh sok ngaroeksak. Eh,
bangsa Elam! geura indit; eh, bangsa
Madajin! geura ngĕpoeng. Sagala roe-
hah-rahoeh tina sabab eta teja koe kami
3 rek dieureunkeun. 'Pedah kitoe tjang-
keng kaoela pinoeh koe peurih; nja ka-
oela teh kataradjang njĕri, [c] sapĕrti
njĕri noe keur ngadjoeroe; kaoela pa-
paroengkoetan tina sabab noe kadenge;
kaoela soemĕblak tina sabab noe ka-
4 tendjo. 'Hate kaoela asa kasasar; ka-
reuwasan ngagetkeun ka kaoela; wantji
sareupna, karĕsĕp kaoela, geus didja-
5 dikeun matak ngagidir kaoela. 'Eta teh
natakeun medja; ari noe kĕmit nga-
djaga; brak njatoe-nginoem. Eh kapala-
kapala! geura darangdan, marinjakan
6 kĕpĕng! 'Karana kaoela koe Goesti geus
ditimbalan kijeu: Maneh geura bral,
ngadĕgkeun hidji toekang kĕmit; sina
ngabedjakeun anoe katendjo koe ma-
7 nehanana! 'Beh, eta teh nendjo saäleutan
noe taroempak koeda, doewa-doewa;
woeh deui saäleutan kalde djeung saäleu-
tan onta. Ari toekang kĕmit teh sarĕgĕp
8 ngadengekeunana, gĕmĕt pisan. 'Tidinja
oendjoekan sarta bĕdas, sorana tjara
singa: Noen Goesti! simkoering nang-
toeng dina palalangon, teu pĕtot-pĕtot,
sadintĕn-dintĕn; sarĕng simkoering nga-
djantĕng dina pangdjagaän saban-saban
9 wĕngi. 'Doemadakan, itoe djĕboel sa-
aleutan djalma noe taroempak koeda,
doewa-doewa. Pok eta teh ngomong:
[d] Geus roeboeh, geus roeboeh Baboel,
djeung sakabeh artja aällahanana geus
10 diroeksakkeun kana taneuh. 'Ĕh, toe-
toean kaoela djeung anak pangirikan
kaoela! ari noe kadenge koe kaoela ti
Pangeran sawadya-balad, Allah Israil
teh, nja eta koe kaoela geus dibedja-
keun ka maraneh. *a* Djak. 9:14. *b* p. 24:16.
*c* p. 26:17. *d* Jĕr. 51:8; Wahj. 18:2.

11 Ijeu teh babawaän Doema.
[a] Ti tanah Seir aja noe ngagĕro ka
kaoela: Eh, poerah ngadjaga! koemaha
peuting teh? Eh, poerah ngadjaga! koe-
12 maha peuting teh? 'Ngadjawab poerah
ngadjaga: Geus isoek, tapi peuting keneh.

Oepama maraneh hajang nanja deui,
seg nanja; geura baralik, ĕngke ka dijeu
deui. *a* 5 Mocsa 2:5.
13 Ijeu teh babawaän Arab.
Eh, kapilah oerang Dĕdan! maraneh
pimareutingeun di djĕro leuweung di
14 Arab.'Aja noe narejang ka noe halabhab,
pada ngirim tjai; priboemi tanah Tema
maranggihan ka noe kaboer, pada ngan-
15 teuran roti. 'Karana kalaboerna sijeun
pĕdang, sijeun pĕdang beunang matĕk,
djeung sijeun gondewa beunang mĕn-
16 tang, sarta sijeun pĕrang bangĕt. 'Ka-
rana kaoela koe Goesti geus ditimbalan
kijeu: Di djĕro sataoen, [a] sabijasa taoen
djalma boeboeroeh, sakabeh kamoeljaän
17 [b] Kedar tangtoe datang ka bejak. 'Sarta
ari sesa bilangan toekang panah, pra-
wira oerang Kedar, tangtoe saeutik pi-
san; [c] karana Pangeran, Allah Israil,
noe ngandika kitoe. *a* p. 16:14.
*b* Jĕr. 49:28. *c* p. 22:25.

## PASAL 22.

Ijeu teh [a] babawaän lĕbak tetendjoan.
*a* p. 13:1.
Koe naon maneh teh, noe matak ma-
neh sakabeh [a] oenggah ka loehoer imah?
2 'Eh maneh, noe pinoeh koe tagiwoer,
nagara roesoeh, koeta soeka-soeka! djal-
ma maneh noe kasabĕt [b] lain kasabĕt
koe pĕdang, sarta lain paeh pĕrang.
3 'Sakabeh kapala maneh kalaboer sare-
rejana, pada dibarogod koe toekang pa-
nah; sakabeh djalma maneh noe ka-
panggih dibarogod sarerejana, pada nga-
4 lolos djaoeh pisan. 'Sabab kitoe tjarek
kaoela: Geura pada ngalijeus ka kaoela,
dek tjeurik kanjĕnjĕrian; montong nja-
roesahkeun maneh ngalilipoer ka kaoela
tina hal karoeksakan [c] anak bangsa
5 kaoela. 'Karana ijeu teh poë karoesoe-
han, djeung pangidĕk-ngidĕk, sarta ka-
goejoeran ti Goesti, Pangeran sawadya-
balad, dina lĕbak tetendjoan; nja poë
dibongkar tembok, djeung djĕdjĕritan
6 njanghareup ka goenoeng. 'Karana oe-
rang Elam geus njokot wadah djam-
paring, mawa kareta dieusi djalma djeung
noe taroempak koeda; sarta oerang Kir
7 geus moekakeun kĕpĕng. 'Ari geus kitoe,
lĕbak maneh noe pangaroentjoelna pa-
rinoeh koe kareta, sarta noe taroempak
koeda teh araja di hareupeun lawang.
8 'Seug andjeunna moekakeun dingding
Joeda; sarta maneh dina poë eta nga-
loris pakarang [d] di gĕdong leuweung.
9 'Djeung maraneh nendjoan beulah-beu-
lah dajeuh Dawoed, saĕnjana loba pisan;
toer maraneh ngoempoelkeun tjai em-
10 pang hilir. 'Ari imah Jĕroesalem koe
maraneh dibilang, djeung ngabongkar
imah sawareh, baris mageuhkeun koeta.
11 'Malah maraneh njijeun deui hidji em-
pang [e] dina sĕla-sĕla doewa koeta, baris
tjai empang heubeul. [f] Tatapi maraneh
teu tolih ka noe ngadamĕl kitoe, sarta
noe ngadjadikeun kitoe ti anggalna teja
12 koe maraneh teu dipadoeli. 'Ari Goesti,
Pangeran sawadya-balad teh, dina poë
eta miwarang tjeurik sarta aloek-aloe-
kan, miwarang [g] goendoel djeung di-
13 samping karoeng. 'Sihoreng teh noe aja
kaätohan djeung kaboengahan, modaran
sapi djeung meuntjitan domba, njatoe
laoek [h] sarta nginoem anggoer; [aro-
mongna]: [i] Hajoe, oerang njatoe-ngi-
noem; karana isoekan oerang teh paeh!
14 'Ari Pangeran sawadya-balad teh [j] geus
ngebrehkeun ka kaoela: Eta kadorakaän
teh tĕpi ka maraneh paeh ge moal di-
hampoera ka maraneh; kitoe timbalan
Goesti, Pangeran sawadya-balad.
*a* p. 15:3. *b* Njanj. 4:9. *c* Jĕr. 4:11. *d* 1 Radj. 7:2.
*e* 2 Radj. 25:4. *f* p. 5:12. *g* p. 15:2. *h* p. 56:12.
*i* 1 Kor. 15:32. *j* 1 Sam. 9:15.
15 Aja deui timbalan Goesti, Pangeran
sawadya-balad teh, kijeu: Maneh geura
bral, ngadatangan mantri djĕro, nja eta
Sebna, noe njĕkĕl gĕdong teja; [koedoe
16 mopojan kijeu]: 'Maneh boga naon di
dijeu? djeung maneh boga saha di dijeu,
wĕt maneh di dijeu njijeun pikoeboe-
reun adjang maneh, tjara noe njijeun
pikoeboereun keur dirina di ĕnggon loe-
hoer, nja natah dina batoe tjadas geusan
17 pangtjitjingan sorangan? 'Masing njaho,
maneh mĕngke koe Pangeran dialoeng-
keun; ngaloengkeunana sapĕrti djalma
lalaki; sarta maneh koe andjeunna bakal
18 diboengkoes dibobontot. 'Seug maneh
koe andjeunna digoeling-goelingkeun;
nja digoelingkeun sapĕrti bola, ka hidji
tanah noe lĕga ngentja-ngatoehoe; nja
di dinja maneh pipaeheun, sarta nja
di dinja piajaeunana kareta maneh noe
moelja-moelja, eh maneh noe matak
19 hina ka gĕdong djoeragan maneh! 'Djadi

maneh koe kami rek didjongklokkeun
tina tjĕtjĕkĕlan maneh, sarta maneh
bakal dipotjot ti kapangkatan maneh.
20 'Ari geus kitoe, dina poë eta kami rek
njaoer abdi kami Eljakim anak Hilkia;
21 'nja eta koe kami rek dipakeanan ba-
djoe maneh, djeung dibeubeuran saboek
maneh, sarta kadjĕnĕngan maneh koe
kami rek dipaparinkeun ka leungeun
eta; ari eta teh pidjadieun bapa ka
priboemi Jĕroesalem djeung ka anak-
22 intjoe Joeda. 'Sarta [a] sosi gĕdong Da-
woed koe kami rek diteundeun dina
taktak eta, sina ngaboekakeun, taja noe
meundeutkeun, djeung sina meundeut-
23 keun, taja noe ngaboekakeun. 'Malah
eta koe kami rek ditantjĕbkeun, [b] sa-
pĕrti pakoe dina ĕnggon pageuh; sarta
pidjadieun minangka korsi kamoeljaän
24 pikeun bangsa bapana. 'Djeung bakal
disangsangan sakabeh kamoeljaän bang-
sa bapana, saseke-selerna, sakabeh ba-
rang noe leutik-leutik, ti sĕpĕt barang
sipat bokor, tĕpi ka sakabeh barang
25 sipat kĕndi. 'Dina mangsa eta, lahiran
Pangeran sawadya-balad teh, seug eta
pakoe, noe ditantjĕbkeun dina ĕnggon
pageuh teja, bakal disingkirkeun; tang-
toe ditilas, toeloej tjoplok; ari eta ba-
rang-barang anoe njangsang ka dinja
teja, bakal dibasmi; [c] karana Pangeran
noe ngandika kitoe. *a* Wahj. 3:7. *b* Esr. 9:8.
*c* p. 21:17; 24:3.

## PASAL 23.

Tjeu teh [a] babawaän Tiroes.
*a* p. 13:1; Jĕh. 26:27.

Eh, [a] kapal Tarsis! geura maridang-
dam; karana nagara Tiroes geus di-
roeksak, taja imah, taja geusan asoep;
2 ti tanah Kitim meunangna bedja. 'Eh,
priboemi poelo! geura rarepeh. Nang-
koda Sidon, noe sok lalajaran di laoet,
3 tadina pada minoehan ka maneh. 'Sar-
ta pĕpĕlakan tji Sihor, beubeunangan tji
Ĕnil, djadi kahasilan eta, njorang laoet
gĕde; toer eta teh djadi pasar sagala
4 bangsa. 'Eh Sidon! maneh masing era;
karana laoet djeung ĕnggon wĕwĕg di
laoet ngomong, kijeu pokna: Koela teu
ngarasa njĕri ngadjoeroe, soemawonna
boga anak; koela teu ngamoemoele anak
noe boedjang, teu ngagĕdekeun anak
5 noe landjang. 'Barang datang bedja ka
Mĕsir, bakal parĕriheun tina tjarita hal
6 Tiroes. 'Eh, priboemi poelo! geura pa-
rindah ka Tarsis, bari maridangdam.
7 'Karah kitoe nagara maraneh noe soeka-
soeka teh? Ari asalna ti djaman ba-
heula, sarta dibawa koe soekoe sorangan
8 ka noe djaoeh, baris ngoembara. 'Na
saha noe ngĕrsakeun kitoe ka Tiroes,
noe sok ngagandjar makoeta, sarta nang-
kodana pada kapala, soedagarna pang-
9 kahormatna di boemi? 'Nja Pangeran
sawadya-balad noe ngĕrsakeun kitoe
teh; noe dipandang nganistakeun ka-
magoenganing sagala kamoeljaän, djeung
ngahinakeun sakabeh noe pangkahor-
10 matna di boemi teja. 'Eh, anak Tarsis!
geura bojor ka tanah maneh, sapĕrti
11 tji Ĕnil; [b] da geus taja beubeurna. 'An-
djeunna geus njodorkeun pananganana
ka loehoereun laoet, ngobahkeun kara-
djaän-karadjaän; Pangeran geus miwa-
rang hal tanah [c] Kanaän, koedoe di-
12 toempoer ĕnggonna warĕwĕg. 'Sarta ari
timbalanana: Eh parawan, anak Sidon,
noe dikanijaja! maneh ka-hareupna moal
soeka-soeka deui. Geura dangdan, pin-
dah ka tanah Kitim! Nadjan di dinja
13 ge maneh moal manggih reureuh. 'Toeh
geuning, tanah Kasdim; eta bangsa ta-
dina teu aja; oerang Asoer noe nga-
dĕgkeun eta keur djalma tanah kareëng;
nja eta narangtoengkeun panggoeng-
panggoengna djeung ngaroegroegkeun
karaton-karatonna; nagara teh koe eta
14 didjadikeun hoenjoedan. 'Eh, kapal Tar-
sis! geura maridangdam; karana ĕnggon
maraneh noe wĕwĕg teh geus diroeksak.
15 'Ari geus kitoe, dina mangsa eta Tiroes
teh bakal djomlo toedjoeh poeloeh taoen
lilana, noeroetkeun oemoer radja hidji;
geus toetoep noe toedjoeh poeloeh taoen
teh, ka Tiroes bakal kalaksanakeun oe-
16 nina njanjian dajang teja: 'Eh, dajang
djomlo! geura njokot katjapi, los nga-
men di nagara, sing ngeunah nja nga-
tjapi, sing tjĕpĕt nja njanji, soepaja ma-
17 neh lakoe deui! 'Karana sanggeus toe-
toep noe toedjoeh poeloeh taoen teh,
Pangeran bade ngalajad ka Tiroes; toe-
loej Tiroes malikan deui kana ngarahna
pamadjĕg, [d] sarta djinah deui djeung
sakabeh karadjaän doenya di satong-
18 gong boemi. 'Tatapi kaoentoenganana
djeung pamadjĕgna bakal soetji bade

ka Pangeran; moal diĕlĕp djeung moal
diampihan; satĕgĕsna kaoentoenganana
piadjangeun sakoer noe ngarĕnggon di
pajoeneun Pangeran, soepaja dadaharan
datang ka seubeuhna, sarta baris pa-
pakean aloes. *a* p. 2:16. *b* Aj. 12:18, 21.
*c* 1 Moesa 10:15. *d* Wahj. 17:2.

## PASAL 24.

Masing nganjahokeun, Pangeran bade
ngosongkeun boemi, sarta didamĕl ba-
roentak; ari tonggong boemi koe andjeun-
na bade dibalik, djeung priboemina dipa-
2 balĕntjarkeun. 'Ari geus kitoe, sakoemaha
djalma loba, nja kitoe keneh panghoeloe;
sakoemaha badega, nja kitoe keneh doe-
noenganana; sakoemaha eusi-imah, nja
kitoe keneh djoeraganana istri; [a] sa-
koemaha noe meuli, nja kitoe keneh
noe ngadjoewal; sakoemaha noe ngin-
djeumkeun, nja kitoe keneh noe ngin-
djeum; sakoemaha noe mihoetangkeun,
3 nja kitoe keneh noe boga hoetang. 'Boemi
teh tangtoe dikosongkeun wani bĕrĕsih,
djeung dirajahan wani bejak; [b] karana
Pangeran noe ngandika pangandika ki-
4 toe. 'Boemi teh [c] prihatin nja lempes;
djagat teh aloem nja lempes; noe loe-
hoer djalma eusi boemi teh araloem.
5 'Karana boemi teh [d] kanadjisan handa-
peun priboemina; sabab pada ngarĕmpak
papakon, ngadoepak pikoekoeh, ngaro-
6 bahkeun pĕrdjangdjian langgĕng. 'Pedah
kitoe boemi teh dihakan panjapa, djeung
priboemina njarandang lara; pedah ki-
toe djalma eusi boemi teh gararing, toer
7 manoesana kari saeutik pisan. 'Anggoer
anjar teh prihatin, [e] tangkal anggoer
teh aloem; sakoer noe tadina boengah
8 hate tingroemahoeh. 'Kaätohan nĕrĕ-
bang geus djĕmpe; gandeng noe saroeka-
soeka geus eureun; kaätohan ngatjapi
9 geus djĕmpe. 'Moal aja deui noe ngi-
noem anggoer make kakawihan; arak
10 pipaiteun ka noe nginoem. 'Nagara noe
soewoeng teh geus diroeksak; oenggal
imah geus dipeundeutkeun, taja noe bisa
11 asoep. 'Di loeloeroeng-loeloeroeng pa-
tingdarĕngek tina hal anggoer; sagala
kaboengahan geus djĕmpling; kaätohan
12 boemi geus toeloej. 'Di djĕro nagara
ngan kari soewoengna, sarta lawangna
13 geus dikadekan, digĕmpoer. 'Karana nja
kijeu pidjadieunana di sadjĕro boemi,
di tĕngah bangsa-bangsa, [f] sapĕrti nga-
djoel boewah djetoen, sapĕrti moepoeri
14 satoetoep ngala boewah anggoer. 'Eta
teh bakal sarĕnggak, sarta tarik sowa-
rana; pada soesoerakan tina kaägoengan
15 Pangeran, ti tĕbeh laoet. 'Sabab kitoe
geura pada ngahormatan ka Pangeran
di tĕbeh wetan; [g] geura pada ngahor-
matan ka padjĕnĕngan Pangeran, Allah
Israil, di poelo-poelo laoet! *a* Jĕh. 7:12, 13.
*b* p. 22:25. *c* p. 33:9. *d* 4 Moesa 35:33. *e* Joël
1:12, 17, 18. *f* p. 17:5, 6. *g* Djab. 97:1.

16 Ti toengtoeng boemi oerang ngade-
nge poepoedjian, ngamoeljakeun ka noe
Langkoeng Adil. Dĕmi tjarek kaoela:
Lah, aing asa adjoer, asa adjoer; piba-
laieun diri aing! [a] toekang tjidra sok
njalidra; estoe lantaran tjidra toekang
17 tjidra njalidra. 'Eh, djalma eusi boemi!
[b] maneh ĕngke kataradjang sijeun, djeung
18 lombang, sarta djirĕt. 'Ari geus kitoe,
saha-saha noe mangloempatkeun sowara
matak sijeun, tangtoe tigoebrag kana
lombang; djeung saha-saha noe handjat
ti djĕro lombang, tangtoe karingkoes
koe djirĕt; karana [c] peundeut di mang-
goeng geus marolongo, sarta [d] padĕmen
19 boemi arojag. 'Boemi teh bakal lĕboer-
adjoer, boemi bakal rĕmoek-boeboek,
20 boemi bakal goejan-gajoen. 'Boemi bakal
galoewang-galejong tjara noe mabok,
djeung oenggoet-oenggoetan sapĕrti pon-
dok; sarta boemi bakal beurat koe ka-
masijatanana, noe matak roeboeh, sarta
moal hoedang deui. *a* p. 21:2. *b* Jĕr. 48:43.
*c* 1 Moesa 7:11. *d* Djab. 82:5.

21 Ari geus kitoe, dina poë eta Pangeran
tangtoe njiksa [a] ka balad manggoeng
noe di manggoeng, sarta ka radja-radja
22 boemi noe di boemi. 'Djeung bakal di-
koempoelkeun, sapĕrti sakitan dikoem-
poelkeun kana gorowong, bari seug pada
ditoetoep dina pandjara; [b] ari geus lila
23 antarana toeloej pada disiksa deui. 'Di-
dinja [c] boelan teh bakal wirang, djeung
panon-poë bakal era; karana Pangeran
sawadya-balad teh harita djoemĕnĕng
radja di goenoeng Sion, nja eta di Jĕ-
roesalem, di hareupeun para sĕsĕpoehna,
sarta nganggo kamoeljaän. *a* Ep. 2:2.
*b* Wahj. 20:7. *c* p. 13:10.

## PASAL 25.

Noen Pangeran! Allah koering nja an-
djeun; koering sĕdja ngaloehoerkeun

ka andjeun, sĕdja nganoehoenkeun ka
padjĕnĕngan andjeun; karantĕn andjeun
geus ngadamĕl moedjidjat, nja eta pa-
pasten ti anggalna, noe sajaktos nja
2 satoehoe. 'Karantĕn [a] nagara teja koe
andjeun geus didjadikeun toempoekan
batoe; koeta noe reugreug teja geus
didjadikeun hoenjoedan; karaton djalma
nagara lijan geus didjadikeun lain na-
gara; salalanggĕngna moal diadĕgkeun
3 deui. 'Koe pĕrkawis kitoe djalma bĕdas
bade pada ngahormatan ka andjeun;
koeta bangsa lalim bade sarijeuneun koe
4 andjeun. 'Karantĕn andjeun djadi ben-
teng pikeun noe miskin, nja benteng
pikeun noe waloerat dina sadjĕro ka-
soekĕranana; [b] nja panjalindoengan baris
njingkiran tjaāh, nja hijeum baris njing-
kiran panas; karantĕn napsoe djalma
lalim sapĕrtos tjaāh keuna kana tembok.
5 'Sapĕrtos panas di ĕnggon keēng, nja
kitoe andjeun bade ngareunteutkeun ta-
giwoer djalma nagara lijan; sapĕrtos
panas koe hijeum mega, nja kitoe pa-
moedji djalma lalim bade didĕdĕtkeun.
6 'Sarta Pangeran sawadya-balad di ijeu
goenoeng bade hadjat noe parĕlĕm ka
sakabeh bangsa, hadjat anggoer toelen,
noe parĕlĕm pinoeh koe soemsoem, ang-
7 goer toelen, beunang njaring. 'Djeung
deui di ijeu goenoeng andjeunna bade
ngaleungitkeun tjindoeng beungeut, noe
djadi lantaran sakabeh bangsa katjin-
doengan; kitoe deui dingding, noe djadi
lantaran sakabeh oerang kapir kading-
8 dingan. 'Maot teh [c] koe andjeunna ba-
de dileungitkeun saĕndĕngna; samalah
Goesti Pangeran [d] bade njoesoetan tji-
panon ti sakabeh beungeut; sarta ka-
hinaān oematna koe andjeunna bade
disingkahkeun ti saboemi kabeh; karana
Pangeran noe ngandika kitoe. *a* p. 26:5.
*b* p. 4:6. *c* 1 Kor. 15:55. *d* Wahj. 7:17; 21:4.

9 Ari dina poē eta djalma bakal ngo-
mong kijeu: Tah, ijeu Allah oerang, noe
koe oerang diantos-antos; tangtoena nja-
lamĕtkeun ka oerang; nja ijeu Pangeran,
noe koe oerang diantos-antos; hajoe, oe-
rang masing garĕrah sarta masing ba-
roengah tina kasalamĕtan andjeunna.
10 'Karana panangan Pangeran pilinggi-
heun dina ijeu goenoeng. Dĕmi Moab
teja bakal diloeloeh di ĕnggonna, sa-
pĕrti djarami diloeloeh dina pangberakan.
11 'Djeung bakal meberkeun leungeunna
dina djĕro eta, sakoemaha noe ngodjaj
meberkeun leungeunna, dek ngodjaj; ta-
tapi kamagoenganana djeung tipoe-daja
leungeunna koe andjeunna tangtoe di-
12 handapkeun. 'Sarta bentenging ĕnggon
loehoer koeta-koeta maneh koe andjeun-
na tangtoe diroentoehkeun, dika-han-
dapkeun, digĕbroegkeun ka boemi, nga-
goler dina taneuh.

## PASAL 26.

Dina mangsa eta di tanah Joeda bakal
dinjanjikeun njanjian kijeu: [a] Oerang
teh boga hidji nagara noe reugreug;
kasalamĕtan koe Pangeran didjadikeun
2 koeta djeung benteng. 'Geura [b] maroe-
kakeun lawang-lawang, soepaja bangsa
bĕnĕr, noe ngestoekeun katoehoean, sina
3 asoep. 'Kantĕnan pisan nja pikĕrsaeun,
andjeun bade nĕtĕpkeun sadaja kasĕ-
nangan, tina sabab ngandĕlna ka an-
4 djeun. 'Sing pada ngandĕl ka Pangeran
salalawasna; karana salira Pangeran [c]
5 djadi batoe karang langgĕng. 'Karana
andjeunna geus ngaroentoehkeun noe
darijoek di noe loehoer, nja eta nagara
noe poendjoel teja; eta teh koe an-
djeunna geus dika-handapkeun, nja dika-
handapkeunana ka boemi, digĕbroeg-
6 keun kana taneuh; 'sina diidĕk-idĕk koe
soekoe, nja koe soekoe djalma balang-
sak, koe dampal djalma malarat.
*a* Djab. 46:6; p. 60:18. *b* Djab. 118:19. *c* 5 Moesa 32:4.

7 Djalan djalma noe bĕnĕr lĕmpĕng pi-
san; pilakoeēun djalma noe bĕnĕr koe
8 andjeun ditimbang rata. 'Tjatjakan dina
djalan hoekoeman andjeun, Pangeran!
koering pada ngantos-ngantos ka an-
djeun; kahajang hate koering anging
kana padjĕnĕngan andjeun, sarĕng kana
9 pangingĕt-ngingĕt ka andjeun. 'Koering
[a] ti peuting hajang ka andjeun tĕroes
sarĕng hate; malah koering sĕdja gĕmĕt
nejangan andjeun tĕroes sarĕng soekma
koering di sadjĕro koering; karantĕn
satijap-tijap hoekoeman andjeun aja di
boemi, djalma eusi doenya dialadjar
10 kabĕnĕran. 'Nadjan noe doraka dikoer-
nijaān, moal diadjar kabĕnĕran; masih
di tanah noe bĕnĕr eta teh migawe
goreng, sarĕng teu tĕrangeun dina ka-
agoengan Pangeran. *a* Djab. 119:55.
11 Noen Pangeran! panangan andjeun

geus didjoengdjoengkeun, doepi eta mah
teu waspadaeun. Mĕngke mah pada was-
padaeun dina kagoematian andjeun ka
oemat, bari areraeun; jaktos, moesoeh-
moesoeh andjeun bade dilĕboer koe seu-
12 neu. 'Noen Pangeran! koe andjeun bade
dipĕtakeun koering teh pada salamĕt;
malah saniskantĕn panggawe koering
nja andjeun keneh noe ngadamĕl ka
13 koering. 'Noen Pangeran, Allah koering
sadaja! aja deui djoeragan lijan ti an-
djeun noe tadina mararentah ka koe-
ring; nanging koe bĕrkah andjeun koe-
ring njarĕboetkeun padjĕnĕngan andjeun.
14 'Ana maraot eta teh moal hiroep deui,
ana paraeh moal hoedang deui; wantoe
koe andjeun disiksa, sarĕng ditoempoer,
moenggah sadaja pangingĕt-ngingĕt ka
15 dinja koe andjeun dileungitkeun. 'An-
djeun geus ngawoewoehan eta bangsa,
noen Pangeran! andjeun geus ngawoe-
woehan eta bangsa bari ngamoeljakeun
andjeun; sadajana watĕs tanah koe an-
djeun geus dilĕgakeun.
16 Noen Pangeran! dina keur kasoekĕran
eta teh ngadareuheus ka andjeun; pada
ngaharewoskeun doa keurna dipĕpĕrih
17 koe andjeun. 'Sapĕrtos [a] noe reuneuh,
ari geus deukeut ka waktoe ngadjoeroe,
adoeg-ladjĕr sarĕng djĕdjĕritan bawa-
ning njĕri, nja kitoe pisan koering sa-
daja di pajoeneun andjeun, Pangeran!
18 'Koering teh pada reuneuh, ngaraos
njĕri, ana ngadjoeroe sasat angin; djadi
koering teh teu pisan njijeun pisalamĕ-
teun boemi, sarĕng djalma eusi doenya
19 hanteu dongkap ka roeboeh. 'Oemat an-
djeun noe maraot mĕngke hariroep deui;
majit koering tinangtos haroedang deui.
Eh sakoer, [b] noe ngarĕnggon dina ta-
neuh! geura pada njaring bari sarĕnggak.
Karantĕn tji-iboen andjeun ibarat tji-
iboen dangdaoenan, sarĕng boemi bade
ngampoelkeun noe paraeh.

*a* p. 13:8. *b* Dan. 12:2.

20 Eh, oemat kami! geura boes asoep
ka pangkeng maneh, sarta peundeutan
panto satoekangeun maneh. Koedoe
njoempoet [a] sakeudeung, sakitjeup-ma-
ta, [b] nĕpi ka bĕbĕndoe geus ladjoe.
21 'Karana, masing njaho, [c] Pangeran ba-
kal mijos ti ĕnggonna linggih, kĕrsa
njiksa ka djalma eusi boemi tina hal
kadorakaänana; ari boemi teja bakal
nganjatakeun gĕtihna, sarta moal nga-
rimboenan deui ka djalmana noe di-
paraehan.

*a* 2 Kor. 4:17. *b* Djab. 57:2. *c* Mik. 1:3.

## PASAL 27.

Dina mangsa eta Pangeran tangtoe
njiksa ka Lĕwiatan, oraj tangginas,
kitoe deui ka Lĕwiatan, oraj ngaringkĕl
teja, nganggo pĕdang andjeunna noe
teuas, nja gĕde, nja santosa; bari an-
djeunna maehkeun ka naga noe di djĕro
laoet teja.
2 Dina mangsa eta [a] aja hidji kĕbon
anggoer, beureum anggoerna; geura pada
3 njanjikeun eta. 'Kami, Pangeran, noe
ngaraksa eta; sakeudeung-keudeung koe
kami ditjaian; soepaja oelah aja noe
heureuj ka dinja, noe matak koe kami
4 diraksa beurang-peuting. 'Kami hanteu
panas manah; pek bae walang sangit
djeung tjoetjoek-tjoetjoekan mĕrangan
ka kami! koe kami rek ditĕmpoeh, bari
5 dihoeroe sakali. 'Atawa eta teh koedoe
moentang kana kabĕdasan kami, nga-
rapihan ka kami; hadena eta teh nga-
6 rapihan ka kami. 'Di djaman mangke
[b] Jakoeb tangtoe akaran, Israil kĕm-
bangan sarta djadi, wani pinoeh sa-
tonggong djagat koe boewahna.

*a* p. 5:1. *b* p. 37:31.

7 Naha andjeunna ngagĕboegna ka Ja-
koeb sakoemaha ngagĕboegna ka noe
ngagĕboeg ka diri Jakoeb? Atawa Ja-
koeb teh dipaehanana sakoemaha di-
paehanana anoe beunang maehan diri
8 Jakoeb? 'Salĕrĕsna andjeun mabĕn teh
ka Jakoeb [a] nganggo timbangan, nja
nganggo ditoendoeng bae; katĕbak koe
angin andjeunna noe tarik, [b] keur poëan
9 angin ti wetan. 'Sabab djalan kitoe
dileungitkeunana kadorakaän Jakoeb,
sarta nja ijeu sakabeh boewahna hal
disingkahkeun dosana: ari sakabeh batoe
altar koe manehanana didjijeun sapĕrti
batoe piapoeëun noe patoelajah, [c] da-
tang ka Asera-Asera djeung titiron mata-
10 poë taja pisan noe nangtoeng. 'Karana
[d] nagara noe reugreug teja bakal tjoeng-
gĕlik, pangtjitjingan noe ditinggalkeun
sarta tiiseun, sapĕrti tĕgal lĕga; di dinja
mĕngke diangon anak sapi, sarta di
dinja pingabajakeunana, bari ngahaka-
nan dahan-dahanna datang ka bejak-
11 na. 'Samangsa geus garing dahanna,

disarĕmplakkeun; djĕboel awewe-awewe,
eta didjijeun seuneu. [e] Karana djalma
teja lain bangsa noe boga pangarti, noe
matak koe noe ngadamĕl moal diwĕ-
lasan, sarta koe noe ngadjadikeun moal
dikoernijaän. *a* Jĕr. 30:11. *b* Jĕr. 18:17.
*c* p. 17:8. *d* p. 26:5. *e* 5 Moesa 32:28.

12 Ari geus kitoe, dina mangsa eta Pa-
ngeran bade ngadjoelan boewah, ti sĕ-
mĕt bangawan noe njĕdot tĕpi ka wa-
loengan Mĕsir; sarta maraneh, oerang
13 Israil! bakal dipoeloeng hidji-hidji. 'Ari
geus kitoe, dina mangsa eta [a] bakal
ditijoep sangkakala gĕde; seug moeroe-
boel sakoer noe leungit di tanah Asoer,
kitoe deui boeboewangan noe di tanah
Mĕsir; toeloej pada sĕmbahijang ka Pa-
ngeran [b] di goenoeng soetji di Jĕroe-
salem. *a* Djak. 9:14. *b* p. 2:2.

## PASAL 28.

Pibalaieun makoeta kamagoengan pa-
mabokan Epraim, sarta kĕmbang
aloem kamoeljaän kaähenganana, noe
dina hoeloe lĕbak lendo djalma noe ka-
2 lindih koe anggoer! 'Masing njaho, Goesti
kagoengan hidji noe bĕdas nja kawasa;
ibarat hoedjan boewah, riboet mawa
toenggara, ibarat tjaäh tjai pohara palid,
nja kitoe eta mĕngke ngabeubeutkeun
3 kana taneuh koe leungeun. 'Seug eta ma-
koeta kamagoengan pamabokan Epraim
4 teh bakal diidĕk-idĕk koe soekoe; 'sarta
eta kĕmbang aloem kamoeljaän kaähe-
nganana, noe dina hoeloe lĕbak lendo
teja, pidjadieun sapĕrti boewah kondang
gendjah memeh oesoem panas; ana ka-
deuleu koe noe nendjo, pada-harita ge
5 dihakan ti leungeunna. 'Dina mangsa
eta Pangeran sawadya-balad teh mi-
nangka makoeta moelja, djeung mi-
nangka pĕrhijasan sirah aheng pisan pi-
6 keun sesa oematna; 'sarta minangka
Roh pangahoekoeman pikeun noe tjalik
njĕkĕl hoekoem, toer minangka kabĕ-
dasan sakoer noe ngoendoerkeun pĕ-
rang kana lawang.
7 [a] Nadjan di dijeu ge pada kasaroeng
koe anggoer, pada kasasar koe arak;
panghoeloe djeung nabi pada kasaroeng
koe arak, geus pada dilĕbok koe ang-
goer, pada kasasar koe arak; pada ka-
saroeng dina tetendjoan, galoewang-ga-
8 lejong dina mĕtakeun kaädilan. 'Karana
sakabeh medja parinoeh koe oetah djeung
9 kokotoran; taja ĕnggon. 'Na saha noe
koe eta dek diwoeroek kanjaho, djeung
saha noe dek dipagahan pangoewaran?
karah noe dibeuteungan njoesoe, noe
10 kakara disapih nginang? 'Karana pa-
rentah hol parentah deui, parentah hol
parentah deui, atoeran hol atoeran deui,
atoeran hol atoeran deui, di dijeu sa-
11 eutik, di ditoe saeutik. 'Mana Pangeran
[b] bakal ngandika ka ijeu bangsa koe
djalma biwir sedjen, sarta koe sedjen
12 basa. 'Nja eta ka noe tadina koe an-
djeunna ditimbalan kijeu: Nja ijeu pang-
reureuhan teh; geura pada mere reureuh
ka noe mopo; sarta nja ijeu panjĕna-
ngan teh; tatapi teu daraekeun nga-
13 goegoe. 'Noe matak pangandika Pa-
ngeran ka maranehanana pidjadieun pa-
rentah hol parentah deui, parentah hol
parentah deui, atoeran hol atoeran deui,
atoeran hol atoeran deui, di dijeu sa-
eutik, di ditoe saeutik; [c] soepaja eta
laleumpang, blak tidjarĕdag, toeloej ra-
roeksak; atawa kareuna ridjĕt, toeloej
karingkoes. *a* 2 Radj. 17:19.
*b* p. 33:19; 1 Kor. 14:21. *c* p. 8:15.

14 Koe sabab eta, eh taroekang mojok,
noe kawasa ka ijeu bangsa noe di Jĕ-
roesalem! geura darengekeun ijeu pa-
15 ngandika Pangeran: 'Sapedah maraneh
ngomong kijeu teja: Koela geus djang-
dji-pasini djeung maot, geus pasang-
oebaja djeung ĕnggon noe paeh; sa-
mangsa eta pangrangket tjaäh njorang,
moal ngadatangan ka koela; karana bo-
hong koe koela dipake panjalindoengan,
djeung koela njoempoet di katjidraän:
16 'koe sabab eta, kijeu timbalan Goesti
Pangeran: [a] Masing nganjahokeun, di
Sion kami neundeun hidji batoe padĕ-
men, nja batoe katjoba, batoe djoeroe
noe kaädjen, padĕmen pageuh; tijap-
tijap djalma noe pĕrtjaja, moal roeroe-
17 soehan. 'Djeung deui kaädilan koe kami
rek didamĕl kĕntja, sarta kabĕnĕran
didamĕl sipat gantoeng; ari panjalin-
doengan bohong teja bakal dikĕboet-
keun koe hoedjan boewah, djeung pa-
njoempoetan teja bakal dipalidkeun koe
18 tjai. 'Sarta ari djangdji-pasini maraneh
djeung maot teja bakal dileungitkeun,
kitoe deui pasang-oebaja maraneh djeung
ĕnggon noe paeh teja moal toeloes;

samangsa eta pangrangket tjaäh teja
19 njorang, maraneh djadi idĕkeunana. 'Sa-
ban-saban njorang, tangtoe pimawaeun
maraneh; wantoe-wantoe pinjorangeu-
nana oenggal-oenggal isoek, ti beurang
reudjeung ti peuting; sarta harita nga-
harti pangoewaran woengkoel matak
20 ngagidir. 'Karana ĕnggon teh pondok,
taja pĕtana ngalondjor; djeung simboet
21 teh heureut, taja pĕtana moentĕl. 'Ka-
rana Pangeran mĕngke ngadĕg [b] tjara
di goenoeng Pĕrasim teja, djeung pise-
woteun [c] sapĕrti di lĕbak Gibon teja;
kĕrsa ngadamĕl pidamĕleunana, pise-
djeneun damĕlna; djeung kĕrsa ngalam-
pahkeun pilampaheunana, pigeseheun
22 lampahna. 'Mana ajeuna maraneh oelah
sok mojok, soepaja barogod maraneh
oelah beuki pageuh. [d] Karana kaoela
ti Goesti, Pangeran sawadya-balad teh,
geus ngadenge pĕrkara mejakkeun, sarta
pasti pisan, pikeunaeun ka saboemi ka-
beh. *a* Djab. 118 : 22; Roem 9 : 33; 10 : 11; 1 Petr. 2 : 6.
*b* 2 Sam. 5 : 20. *c* Jos. 10 : 11. *d* p. 10 : 22, 23.

23 Geura parolongokeun tjeuli, darenge-
keun sowara kaoela; geura rarĕgĕpkeun,
24 darengekeun ijeu omongan kaoela! 'Koe-
maha toekang tani ngawoeloekoe sa-
popoë baris njĕbar? naha lahanna di-
25 boeka djeung digaroe sapopoë? 'Lain
kijeu? ari geus ngaratakeun taneuhna,
toeloej ngawoerkeun hadĕs, djeung njĕ-
barkeun djintĕn, sarta mĕlak tarigoe
didjadjar-djadjarkeun, mĕlak gandroeng
dina ĕnggon noe geus ditangtoekeun,
26 djeung djagong toeroet sisina. 'Sarta
manehanana koe Allahna diwoeroek pĕ-
27 tana, dipaparin pitoedoeh. 'Karana ha-
dĕs teu diirik koe seredan ngirik, djeung
djintĕn teu digeleng koe kikiping padati;
ĕnjana mah hadĕs digĕboegan koe iteuk,
djeung djintĕn digĕboegan koe paneung-
28 geul. 'Ari bakal roti ditipoeng; karana
moal diirik saĕndĕngna; sanadjan di-
habĕn koe kikiping padatina djeung koe
29 koedana, hanteu ditipoeng. 'Eta ge ti
Pangeran sawadya-balad datangna, [a]
noe leuwih aheng tarekahna, leuwih
agoeng kapintĕranana. *a* Aj. 12 : 13, 16.

## PASAL 29.

Dibalaïeun Ariël, Ariël, nagara oeroet
pasanggrahan Dawoed! tambahkeun
sataoen ka taoen ijeu; pesta-pesta sina
2 ngoeriling deui. 'Didinja Ariël teh koe
kami rek disĕsĕdĕk, sarta piajaeun gĕ-
gĕroengan djeung haharĕgoengan; tapi
3 koe kami rek diangkĕn tĕgĕs Ariël. 'Eta
kami [a] kĕrsa masanggrahan ngaling-
koeng ka maneh sakoeriling-boengking,
sarta maneh koe kami rek diangsĕg
koe patrol, bari ngadĕgkeun benteng
4 sakoebĕng maneh. 'Didinja maneh bakal
dihandapkeun, datang ka maneh ngo-
mong ti djĕro boemi, nja maneh teh
njatoer lĕmboet ti djĕro taneuh; djadi
sora maneh ti djĕro boemi teh [b] tjara
sora noe njaroemah, sarta maneh nja-
5 toer ngaharewos ti djĕro taneuh. 'Dĕmi
[c] lobana moesoeh maneh pidjadieun sa-
pĕrti pĕlĕdoeg ngĕproel, djeung lobana
djalma lalim [d] sapĕrti hoeoet kaängin-
keun; ari djadina ngadadak, kĕntjĕng
6 pisan. 'Maneh ti Pangeran sawadya-
balad [e] tangtoe didatangan goeloedoeg,
djeung lini, sarta sowara tarik, angin
topan djeung riboet, sarta hoeroeng seu-
7 neu noe ngalĕboer. 'Tapi salobana eta
sakabeh bangsa-bangsa, noe ngaroeroeg
ka Ariël, nja eta sakabeh noe mĕrangan
ka dinja djeung ka bentengna, bari njĕ-
sĕdĕk ka dinja teja, pidjadieun tjara
8 impian, tetendjoan ti peuting. 'Nja pi-
djadieunana sakoemaha noe ponjo ngim-
pi saĕnjana keur baranghakan, ana nja-
ring bĕt kosong keneh dirina; djeung
sakoemaha noe halabhab ngimpi sa-
ĕnjana keur nginoem, ana njaring si-
horeng lĕsoe, sarta dirina masih hanaäng
keneh. Tah, kitoe pidjadieunana salobana
eta sakabeh bangsa, noe ngaroeroeg ka
goenoeng Sion teh. *a* Jĕr. 6 : 3; Loek. 19 : 43.
*b* p. 8 : 19. *c* p. 17 : 13. *d* Djab. 35 : 5. *e* p. 30 : 30; 66 : 15.

9 Heg maraneh ngahoelĕng djeung ha-
reran; heg maraneh boeta djeung nga-
boetakeun! Eta teh marabok, tapi lain
koe anggoer; pada kalawang-koleweng,
10 tapi lain koe arak. 'Wantoe-wantoe Pa-
ngeran [a] geus ngoetjoerkeun ka maraneh
hidji soekma papidĕlan; ari panon ma-
raneh, nja eta nabi-nabi, koe andjeunna
geus diboengkĕman; djeung sirah ma-
raneh, nja eta djoeroe-djoeroe pĕlĕng,
11 koe andjeunna geus ditjindoengan. 'Noe
matak ka maraneh sambarang teten-
djoan geus djadi sapĕrti oenina kitab
beunang ngĕtjap, noe koe hidji djalma
disodorkeun ka noe njaho dina kitab,

bari ngomong: Ijeu geura watja! ana
ngadjawab: Koela teu kadoega, karana
12 ditjap. 'Seg kitab teh disodorkeun ka
noe hanteu njaho dina kitab, bari ngo-
mong: Ijeu geura watja! ana ngadjawab:
Koela mah teu njaho dina kitab.

*a* p. 6 : 10; Roem 11 : 8.

13 Djeung deui timbalan Goesti: [a] Sa-
pedah ijeu bangsa marĕk teh koe soe-
ngoet bae, djeung ngahormatna ka kami
koe biwir bae, ari hatena mah djaoeh
pisan ti kami, djadi ibadahna ka kami
parentah djalma bae beunang ngapal-
14 keun: 'noe matak kami, masing njaho, ka-
hareupna ka ijeu bangsa [b] rek midamĕl
noe matak helok, nja matak helok sarta
adjaib: [c] ari kapintĕran djalma noe pa-
lintĕr bakal leungit, sarta pangarti djal-
ma noe hararti bakal njoempoet.

*a* Mat. 15 : 8, 9. *b* 5 Moesa 28 : 59. *c* 1 Kor. 1 : 19.

15 Pibalaïeun sakoer noe hajang nga-
boenikeun tarekahna ti Pangeran, djĕro
pisan, sarta lakoe-lampahna di noe poëk;
aromongna: [a] Saha noe nendjo ka oe-
rang? djeung saha noe njaho ka oerang?
16 'Koe maraneh pĕrkarana dibalik! Karah
[b] toekang parijoek rek disaroewakeun
djeung taneuh likĕt, noe matak djidji-
jeunan rek ngomongkeun noe njijeun,
jen: Eta teh lain njijeun aing; atawa
noe didjadikeun rek ngomongkeun noe
ngadjadikeun, jen: Eta teh teu bogaeun
17 pangarti? 'Saĕnjana, sakeudeung deui
pisan, didinja goenoeng Libanon bakal
ganti roepa, djadi pakĕbonan; sabalikna
pakĕbonan bakal diitoeng leuweung.
18 'Dina mangsa eta [c] noe torek bakal
ngadarenge oengĕling kitab, djeung pa-
non noe lolong bakal narendjo, ka loewar
19 tina boeta djeung tina poëk. 'Sarta noe
balalangsak bakal tambah-tambah nja
kaboengahan di djĕro Pangeran, djeung
noe mariskin di manoesa bakal garĕrah
20 di djĕro Kasoetji Israil. 'Karana didinja
djalma lalim pada moesna, sarta toe-
kang mojok pada bejak, djeung sakoer
noe tjaringtjing kana kadorakaän di-
21 basmi; 'noe sok ngadosakeun manoesa
dina prakara, djeung masang ridjĕt ka
noe ngawarah di djĕro lawang, sarta
ngadjorogkeun anoe bĕnĕr ka noe soe-
22 woeng. 'Koe sabab eta noe matak Pa-
ngeran, noe ngaleupaskeun Ibrahim teja,
nimbalan kijeu ka anak-poetoe Jakoeb:
Ajeuna mah Jakoeb moal era deui, sarta
ajeuna mah beungeutna moal pijas deui.
23 'Karana samangsa manehanana nendjo
anak-anakna, damĕlan panangan kami,
di tĕngah manehanana, tangtoe pada
njoetjikeun ka padjĕnĕngan kami, nja
njoetjikeun kana Kasoetji Jakoeb; djeung
24 bakal aladjriheun koe Allah Israil. 'Di-
dinja [d] noe sasab pikir tangtoe nga-
njarahokeun pangartian, sarta noe sok
gĕgĕlĕndĕng tangtoe dialadjar elmoe.

*a* Djab. 94 : 7. *b* p. 64 : 8. *c* p. 35 : 5; 42 : 7. *d* p. 32 . 4.

## PASAL 30.

Pibalaïeun [a] anak-anak basangkal, lahi-
ran Pangeran, noe njarijeun tarekah,
tapi lain ti kami, sarta masang djangdji,
tapi lain ti Roh kami, noe matak dosa
2 ditambah dosa deui; 'noe laleumpang
[b] indit ka Mĕsir, sarta teu nanja heula
ka lambe kami; karĕpna hajang bĕdas
koe kabĕdasan Piraon, djeung hajang
3 njalindoeng kana hijeum Mĕsir! 'Manana
kabĕdasan Piraon teh ĕngke matak era
ka maraneh, sarta hal njalindoeng kana
hijeum Mĕsir teh ĕngke matak wirang.
4 'Karana kapalana geus araja di nagara
Soan, djeung oetoesanana geus narĕpi
5 ka nagara Hanes. 'Kabeh pimareuna-
ngeun era koe hal eta bangsa noe teu
bisaeun ngamangpaätan ka maraneha-
nana; teu bisaeun noeloeng, djeung taja
pisan gawena, istoening ngan matak
era bae, katoeroeg-toeroeg matak hina.

*a* p. 1 : 4. *b* 2 Radj. 17 : 4; 18 : 21.

6 Ijeu teh [a] babawaän sasatoan tanah
kidoel. *a* p. 13 : 1.

Njorang tanah kasoekĕran djeung ka-
roepĕkan, ĕnggon singa bikang djeung
singa djaloe, oraj matih djeung naga
hibĕr, eta teh ngalanteurkeun kamoek-
tianana dina tonggong kalde ngora,
djeung doenya-branana dina bĕbĕnggoel
onta, ka hidji bangsa noe teu ngamang-
7 paätan. 'Da ari Mĕsir teh [a] toeloenga-
nana sija-sija, tjoemah pisan; noe matak
eta koe kami disĕboet: [b] Si Rahab teja
8 tjitjing. 'Ajeuna geura bral, toeliskeun
eta teh dina hidji papan di hareupeun
maranehanana, sarta tjatĕt djijeun ki-
tab, soepaja tĕtĕp ka djaman ahir, sa-
9 lawasna, salalanggĕngna.'Karana bangsa
mantangoel eta teh, anak bohongan, nja
anak noe teu daraekeun ngadenge kana

10 toret Pangeran. 'Ngaromongna ka djoe-
roe tingal: Maraneh oelah sok ningal;
kitoe deui ka djoeroe pĕlĕng: Koela
koe maraneh oelah sok dipangmĕlĕng-
keun noe sabĕnĕrna; nja mitjatoer teh
ka koela koedoe loemas-lamis, sarta mĕ-
11 lĕng teh koedoe ala-olo; 'geura njalingkir
tina djalan, njarimpang tina loeloeroeng;
eta [c] Kasoetji Israil teh euweuhkeun
12 ti hareupeun koela sakabeh! 'Koe sabab
eta aja timbalan Kasoetji Israil teh ki-
jeu: Sapedah maraneh mitjeun eta pa-
ngandika, [d] sarta maraneh ngandĕl ka
panganijaja djeung ka lakoe serong, bari
13 ditaleukeum koe maraneh: 'noe matak
eta kadorakaän pidjadieunana ka ma-
raneh ibarat hidji rĕngat rek roeboeh,
keur njondol, dina bilik tembok loe-
hoer, anoe kĕntjĕng katjida, dadak-sa-
14 kala datang ka rĕmoek. 'Tangtoe koe
andjeunna eta teh disina rĕmoek, [e] sa-
pĕrti noe ngarĕmoekkeun kĕndi boe-
watan pandjoenan; dirĕmoekkeunana
teu nganggo wĕlas; moenggah dina rĕ-
rĕmoekanana moal kapanggih talaweng-
kar baris njokot seuneu tina hawoe,
atawa baris njijoek tjai tina koelah.
15 'Karana kijeu timbalan Goesti Pangeran,
Kasoetji Israil teh: Koe lantaran balik
sarta reureuh maraneh nja pisalamĕ-
teun; koe lantaran tjitjing sarta koe
lantaran ngandĕl maraneh nja pidjadieun
kawasa; [f] dĕmi maraneh teh teu daek.
16 'Ari tjarek maraneh mah: Moal, anggoer
koela dek laloempat [g] toempak koeda;
koe sabab eta maraneh piloempateun;
djeung deui: Koela dek taroenggang
koeda kĕntjĕng; koe sabab eta noe nga-
roedag ka maraneh pikarĕntjĕngeun.
17 'Sareboe piloempateun [h] disĕntak saoe-
rang; disĕntak limaän maraneh piloem-
pateun kabeh; datang ka noe kari ba-
toer maraneh ibarat tĕtĕngĕr di poen-
tjak goenoeng, djeung ibarat bandera
18 di loehoer pasir. 'Sarta nja kitoe noe
matak Pangeran ngantos-ngantos, teu
enggal ngoernijaän ka maraneh; djeung
nja kitoe noe matak andjeunna loehoer,
teu enggal ngawĕlasan ka maraneh; ka-
rana Pangeran teja nja Allah noe lang-
koeng adil; [i] bagdja tĕmĕn sakabeh noe
ngarĕp-ngarĕp ka andjeunna.

*a* p. 36 : 6. *b* Aj. 9 : 13; Djab. 87 : 4. *c* p. 17 : 7. *d* p. 47 : 10. *e* Jĕr. 19 : 11. *f* p. 28 : 12. *g* p. 31 : 1. *h* 5 Moesa 32 : 30. *i* p. 49 : 23.

19 Karana djalma-djalma pingĕnggoneun
di Sion, di Jĕroesalem; maneh moal
tjeurik-tjeurik deui; [a] dimana sora ma-
neh sasambat, tangtoe maneh koe an-
djeunna dikoernijaän; barang kadangoe
koe andjeunna, enggal maneh dikaboel.
20 'Sarta masih maraneh koe Goesti dipa-
parin [b] roti kasoekĕran djeung tjai ka-
roepĕkan oge, goeroe-goeroe maneh moal
ngalolos deui, ĕnjana mah panon maneh
21 pinendjoëun ka goeroe maneh; 'sarta
tjeuli maneh pingadengeëun pangandika
ti toekangeun maneh, ngawoeroek kijeu:
Toeh, djalanna; nja eta koe maraneh
lakonan; satijap-tijap maraneh ngatoe-
22 hoe atawa ngentja. 'Djeung [c] maraneh
bakal njamahan sasapoetan artja maneh
perak, djeung kĕkĕpoetan artja maneh
ĕmas; koe maneh tangtoe dipitjeunan
sakoemaha barang noe nadjis, bari ngo-
23 mong ka dinja: Geura djor! 'Didinja
[d] andjeunna tangtoe maparin hoedjan
ka binih maneh, beunang maneh njĕ-
barkeun dina lahan, djeung maneh di-
paparin kahakanan tina hasil lahan,
sarta pĕlĕm nja minjakan; ari ingon-
ingon maneh dina mangsa eta njatoean
24 dina sampalan lĕga. 'Sarta ari sapi-
moending djeung kalde, noe digarawe-
keun kana lahan, parabna sipat pangset,
anoe beunang napi koe tjetjempeh sarta
25 koe njiroe. 'Djeung deui dina oenggal
goenoeng loehoer sarta dina oenggal
pasir noenggiring piajaeun waloengan
djeung kokotjoran tjai, keur poëan meun-
tjit rosa, dimana panggoeng-panggoeng
26 roegroeg. 'Mangsa eta tjahja boelan nan-
dingan tjahja panon-poë, sarta tjahja
panon-poë bakal toedjoeh patikĕlaneun,
sakoemaha tjahja toedjoeh poë disa-
poëkeun, samangsa Pangeran ngaboe-
lĕnan karoeksakan oematna, djeung nja-
geurkeun raheutna oeroet digĕboegan.

*a* p. 65 : 24. *b* 1 Radj. 22 : 27. *c* p. 31 : 7. *d* Jĕh. 34 : 26.

27 Masing njaho, padjĕnĕngan Pangeran
soemping ti noe djaoeh, bĕndoena ngagĕ-
doer, djeung rosa nja ngĕboel haseup; lam-
bena pinoeh koe wĕra, ilatna djeg seuneu
28 noe ngalĕboer, 'djeung napasna lir wa-
loengan keur tjaäh, noe oenggah [a] nĕpi
kana beuheung; kĕrsana ngajak oerang
kapir koe ajakan kagaplahan; sarta tja-
tjapek bangsa-bangsa bakal ditĕrapan
29 kadali panjasaban. 'Ari maraneh mah

harita bakal moedji, [b] sapĕrti keur peu-
tingan njoetjikeun pesta; djeung bakal
baroengah hate, tjara noe leumpang
bari njoeling, ngadjoegdjoeg ka goenoeng
Pangeran, sĕdja ngadeuheus ka Batoe
30 karang Israil. 'Sarta Pangeran bade njo-
warakeun gĕntrana noe leuwih agĕm,
djeung nembongkeun pananganana ning-
gangan, nganggo sewoting bĕndoe djeung
hoeroenging seuneu noe ngalĕboer, ngang-
go riboet, djeung tjaäh, sarta hoedjan
31 boewah. 'Saestoena Asoer teh mĕngke
baloewas tina sabab gĕntra Pangeran;
32 digitikan koe panggĕboeg. 'Ari geus ki-
toe, oenggal-oenggal bĕkna iteuk ka-
pastian, noe koe Pangeran ditinggang-
keun ka dinja, moeni tĕrĕbang djeung
katjapi; ari dipĕranganana koe andjeun-
33 na nganggo pĕrang noeroegtoeg. 'Ka-
rana [c] Topet geus sadija ti kamarina;
eta ge geus ditjawiskeun ka radja, nja
djĕro, nja lĕga pisan; ari sarat doeroe-
kanana, seuneu djeung soeloeh, loba ka-
tjida; ambĕkan Pangeran, lir waloengan
walirang, noe pinjoendoeteun eta.

*a* p. 8:8. *b* 2 Moesa 12:42. *c* 2 Radj. 23:10.

## PASAL 31.

Dibalaïeun [a] noe arindit ka Mĕsir menta
toeloeng, [b] sarta naraleukeum kana
koeda, djeung ngarandĕl kana kareta,
tina sabab loba, kitoe deui ka toekang
toempak koeda, tina sabab rarosa ka-
tjida; sarta teu narilik kana Kasoetji
Israil, djeung teu narejangan Pangeran!
2 'Sabalikna andjeunna oge pintĕr; geus
tangtoe ngadatangkeun katjilakaän, [c]
sarta pangandikana moal dioendoerkeun
deui; ĕnjana mah andjeunna ĕngke nga-
dĕg, ngamoesoeh ka bangsa bangsat sarta
ka panoeloeng djalma noe njarijeun ka-
3 dorakaän. 'Ari oerang Mĕsir teja ma-
noesa, lain Allah; djeung koedana teja
daging, lain roh; sarta dimana Pangeran
njodorkeun pananganana, seug noe noe-
loeng teh titadjong, djeung noe ditoe-
loeng teh tigĕdĕboeg, sarta kabeh oge
4 bejak barĕng sapisan. 'Karana kijeu tim-
balan Pangeran ka kaoela: Sakoemaha
singa djeung anak singa ngagĕrĕm keur
ngabanding beunangna ngarontok, la-
moen dipangngalakeun salobana toekang
ngangon, sarta teu gedereun koe soso-
wakanana, djeung teu ngarĕndahkeun
diri koe gandengna: nja kitoe Pangeran
sawadya-balad ĕngke loengsoer, kĕrsa
mĕrangan di goenoeng Sion sarta dina
5 pasirna. 'Sapĕrti manoek-manoek nga-
lajang, [d] nja kitoe Pangeran sawadya-
balad teh kĕrsa ngaraksa ka Jĕroesalem;
diraksa bari dileupaskeun, dilaroeng bari
6 dirahajoekeun.'Geura baralik, eh oerang
Israil! ka noe dioendoeran koe maraneh
7 sakitoe djaoeh. 'Karana [e] dina mangsa
eta hidji-hidji djalma tangtoe mitjeun
brahalana sipat perak djeung brahalana
sipat ĕmas, beunang njijeun leungeun
maraneh pikeun sĕsĕmbaheun diri ma-
8 raneh teja, matak dosa. 'Didinja Asoer
teh [f] piroeboeheun koe pĕdang, lain pĕ-
dang djalma; estoe pilĕboereun koe pĕ-
dang, lain pĕdang manoesa; sarta pika-
boereun bawaning sijeun pĕdang, djeung
9 baroedjangna bakal koemawoela. 'Ari
batoe-tjadasna bakal datang ka euweuh,
bawaning sijeun, djeung kapala-kapalana
bakal pada baloewas koe bandera; kitoe
lahiran Pangeran, noe kagoengan seu-
neu di Sion, sarta kagoengan hawoe
di Jĕroesalem.

*a* p. 30:2. *b* p. 20:8; Jĕr. 17:5. *c* 1 Sam. 15:29. *d* 5 Moesa 32:11. *e* p. 2:20. *f* p. 37:36.

## PASAL 32.

Masing njaho, [a] mĕngke hidji radja nga-
radjaän nganggo kaädilan, sarta ka-
pala-kapala ngapalaänana noeroetkeun
2 hoekoem. 'Ari eta teh hidji-hidji pidja-
dieunana saibarat panjalindoengan keur
aja angin, djeung panjoempoetan keur
aja tjaäh; ibarat kokotjoran tjai di tanah
keëng, ibarat ijoehing batoe tjadas gĕde
3 dina tanah hanaäng. 'Didinja panon noe
narendjo moal ngalijeus, [b] djeung tjeuli
noe ngadarenge tangtoe ngarĕgĕpkeun.
4 'Ari [c] hate djalma noe balangah tangtoe
ngahartikeun kanjaho, djeung letah noe
garalat ngomong bentes sarta kĕbat.
5 'Anoe boeroeng moal disĕboetkeun deui
menak, sarta noe pibanda moal dinga-
6 rankeun djalma leuwih. 'Ĕnjana mah
saha-saha noe boeroeng ngomong ka-
boeroengan, djeung hatena migawe ka-
dorakaän, karĕpna milampah moenapek,
djeung ngomong sasab, ngamoesoeh ka
Pangeran; pambrihna noe langlajeuseun
sina kĕntel peudjit, sarta noe halabha-
7 beun sina teu boga inoemeun. 'Ari noe

pibanda parabotna garoreng; eta teh
mikiran akal, hajang ngaroeksak noe
balalangsak koe omongan bohong, na-
djan noe miskin ngomong tĕroes djeung
8 hoekoem. 'Sabalikna menak mah mi-
kiran kaprajogaän, sarta pĕngkoeh kana
kaprajogaän.

*a* p. 16 : 5; Jĕr. 23 : 5. *b* p. 29 : 18. *c* p. 29 : 24; 35 : 6.

9 Eh, [a] awewe noe garĕnah! geura tja-
rĕngkat, darengekeun sowara kaoela;
eh, anak awewe noe sarĕnang ati! geura
10 rarĕgĕpkeun ijeu omongan kaoela: 'Sa-
taoen deui, poendjoel sababaraha poë,
toeloej maraneh noe sarĕnang ati teh
bakal soemĕblak; karana harita loepoet
oesoem anggoer, moal koengsi ngala
11 boeboewahan. 'Eh, awewe noe garĕnah!
sing pada reuwas; eh, noe sarĕnang ati!
sing pada soemĕblak; geura tjoetjoel-
tjoetjoel, pada ditarandjang, sarta tjang-
keng maraneh sing disamping karoeng.
12 'Bakal [b] pada narĕpakan dada tina hal
lahan noe dipikarĕsĕp, tina hal tangkal
13 anggoer noe sok boewahan. 'Tina lahan
oemat kami pibidjileun tjoetjoek-tjoe-
tjoek djeung walang sangit; pon kitoe
keneh dina loehoer sakabeh imah ka-
14 atohan, dina koeta soeka-soeka. 'Karana
karaton ĕngke tiiseun; karamean nagara
ĕngke rehe; pĕntjoet djeung panggoeng
bakal didjadikeun minangka goeha sa-
lalanggĕngna, kaätohan kalde leuweung,
15 pangangonan ingon-ingon; 'nĕpi ka oe-
rang [c] dikoetjoeran Roh ti manggoeng;
geus kitoe [d] tĕgal pidjadieun pakĕbonan,
sabalikna pakĕbonan bakal diitoeng leu-
16 weung. 'Didinja tĕgal lĕga tangtoe di-
tjitjingan kaädilan, djeung pakĕbonan
17 diĕnggonan kabĕnĕran. 'Ari geus kitoe
[e] boewah kabĕnĕran nja eta kasalamĕ-
tan, sarta hasil kabĕnĕran nja eta ka-
gĕnahan djeung kasĕnangan salalang-
18 gĕngna. 'Toer oemat kami pimatoeheun
[f] di ĕnggon salamĕt, djeung di pang-
tjitjingan sarĕnang, sarta di pangreu-
19 reuhan garĕnah.'Sabalikna piajaeun hoe-
djan boewah samangsa leuweung teja
roentoeh; sarta nagara teja bakal dika-
20 handapkeun, wani handap pisan. 'Bag-
dja tĕmĕn maraneh, noe njalĕbar sisi
sakabeh tjai, noe ngadjarahkeun soekoe
sapi djeung kalde.

*a* p. 3 : 16. *b* Nah. 2 : 7. *c* p. 44 : 3; Joël 2 : 28. *d* p. 29 : 17. *e* Ibr. 12 : 11. *f* Jĕr. 33 : 16.

## PASAL 33.

Pibalaïeun [a] maneh noe sok ngaroek-
sak, toer ka maneh taja noe nga-
roeksak; sarta sok njidra, toer ka ma-
neh taja noe njidra! Dimana geus tjatjap
maneh ngaroeksak teh, tangtoe diri ma-
neh diroeksak deui; dimana geus toetoeg
maneh njidra teh, tangtoe diri maneh
2 ditjidra deui. 'Noen Pangeran! moegi
aja sih-koernija ka koering sadaja; nja
andjeun noe koe koering diantos-antos;
moegi kĕrsa minangka leungeun mara-
nehanana saban isoek, kalajan kasala-
mĕtan koering sadaja dina waktoe ka-
3 soekĕran. 'Tina sora ngagoeroeh, noe
matak bangsa-bangsa boetjar-bĕtjir; tina
andjeun nawiskeun mantĕn loehoer, noe
4 mawi oerang kapir pabalĕntjar. 'Sarta
djarahan ti maraneh bakal dikoempoel-
keun, tjara hileud ngoempoelkeunana;
djalma bakal pada koekoelintingan dina
eta, sapĕrti simeut koekoelintinganana.
5 'Pangeran teh [b] langkoeng loehoer, kara-
na linggihna di manggoeng; Sion koe an-
djeunna geus dipinoehkeun koe kaädilan
6 djeung kabĕnĕran. 'Sarta tina kapageu-
han djaman-djaman maneh, noe ma-
tak pisoegiheun kasalamĕtan, kapintĕran
djeung kanjaho; sijeun koe Pangeran, nja
eta radja-branana.

*a* Jĕr. 30 : 16. *b* p. 57 : 15.

7 Toeh, prawira maranehanana pada
djĕdjĕritan di loewar; oetoesan pĕrkara
8 karahajoean tjareurik kabina-bina. 'Dja-
lan gĕde barala, noe sok njorang loe-
loeroeng pada eureun; radja ngarobah-
keun pĕrdjangdjian, [a] njoemahkeun na-
gara-nagara, hanteu pisan ngadjenan ka
9 djalma. 'Tanah teh [b] prihatin nja aloem;
goenoeng Libanon wirang nja lempes;
tanah Saron geus djadi kawas tanah
lapang, sarta goenoeng Basan djeung
10 Karmel pada moeragkeun daoen.'Ajeuna
kami rek ngadĕg, timbalan Pangeran;
ajeuna kami rek nawiskeun mantĕn loe-
hoer; ajeuna kami rek nawiskeun man-
11 tĕn poendjoel. 'Maraneh [c] pada ngan-
doeng djoekoet garing, ĕngke maraneh
ngadjoeroekeun djarami; [d] napsoe ma-
raneh seuneu, noe bakal ngalĕboer ka
12 diri maraneh. 'Ari bangsa-bangsa pidja-
dieun ibarat beuleuman apoe; ibarat
tjoetjoek-tjoetjoek beunang ngababad,
didoeroek koe seuneu.

*a* p. 36 : 1. *b* p. 24 : 4. *c* p. 59 : 4. *d* p. 50 : 11.

13 Eh, sakoer noe djaraoeh! darengekeun
noe geus didamĕl koe kami; sarta sakoer
noe dareukeut! sing pada nganjahokeun
14 dina kawasa kami. 'Djalma dosa di Sion
rareuwaseun, djalma moenapek pada
kataradjang ngalĕpĕr: [a] Saha di lĕbah
oerang, [tjena,] noe pingaroengroengeun
deukeut seuneu noe ngalĕboer? saha di
lĕbah oerang noe pingaroengroengeun
15 deukeut hoeroeng noe langgĕng? 'Noe
[b] loemakoena sabĕnĕrna, djeung ngo-
mong noe saestoena; noe idjid kana
kaoentoengan panganijaja; noe kekepret
leungeun, ĕmboeng nampa paroeroeba;
noe njotjokan tjeuli, ĕmboeng ngadenge
pangadjak ngoetjoerkeun gĕtih; sarta
noe meureumkeun panon, ĕmboeng nen-
16 djo kagorengan. 'Saha-saha noe kitoe
pitjitjingeun di ĕnggon laloehoer; nja
benteng goenoeng tjadas noe djadi koe-
tana; rotina dipaparin, tjaina tangtoe.
17 'Panon maneh pinjeueungeun [c] Radja
djeung mantjoerna, sarta bakal nendjo
18 hidji tanah moetoeh koe lĕga. 'Hate
maneh bakal miingĕt kabaloewasan ba-
reto: Di mana djoeroe toelis teja? di
mana toekang moepoel oepĕti teja? di
mana noe sok milang panggoeng-pang-
19 goeng teja? 'Maneh moal nendjo-nendjo
deui eta bangsa noe bĕngis, nja bangsa
noe djĕro omong, noe koe maneh teu
kadenge; [d] anoe sedjen basa, noe koe
20 maneh teu kaharti teja. 'Geura ilikan
Sion, nagara pakoempoelan oerang; koe
panon maneh pikatendjoĕun Jĕroesalem
djadi pangtjitjingan gĕnah, ibarat himah
noe teu pindah-pindah, pantjoehna sa-
ĕndĕngna moal ditjaboet, djeung saka-
beh tambangna moal aja noe pĕgat.
21 'Satĕgĕsna [e] di dinja Pangeran bade nja-
rĕngan ka oerang djeung moeljana, djadi
ĕnggon soegih waloengan, soegih ba-
ngawan lalĕga ngentja-ngatoehoe; moal
didjalanan parahoe didajoeng, pon pi-
22 lalagi disorang koe kapal pohara. 'Ka-
rana Pangeran [f] noe djadi Hakim oe-
rang, Pangeran noe njĕpĕng hoekoem
oerang, Pangeran noe djoemĕnĕng Radja
oerang; nja andjeunna noe bade njala-
23 mĕtkeun ka oerang. 'Tambang maneh
kalĕndor; moal bisaeun nĕgĕrkeun nang-
gĕrna tihang, djeung moal bisaeun me-
berkeun lajar. Mangsa eta bakal dibagi-
bagikeun djarahan beunang ngabojong
loba katjida; tjatjakan noe ngempor
24 pada ngarajah rajaheun. 'Sarta priboemi
moal aja noe ngomong: Kaoela gĕring;
[g] satĕgĕsna djalma-djalma eusi nagara
pada dihampoera kadorakaänana.

*a* 5 Moesa 4 : 24. *b* Djab. 15 : 2. *c* p. 32 : 1. *d* p. 28 : 11. *e* p. 26 : 1. *f* p. 43 : 15. *g* Jĕr. 31 : 34.

## PASAL 34.

Eh, oerang kapir! ka darijeu geura njam-
peurkeun, soepaja ngadenge; sarta
maraneh, eh bangsa-bangsa! geura ra-
rĕgĕpkeun; boemi koedoe ngadengekeun
djeung saeusi-eusina, nja djagat djeung
2 sakabeh bibidjilanana. 'Karana Pange-
ran keur bĕndoe ka sakabeh oerang
kapir, sarta keur wĕra ka sakabeh ba-
lad-baladna; koe andjeunna [a] geus pada
diharamkeun, diselehkeun soepaja di-
3 peuntjit. 'Ari [b] noe kasarabĕt sabatoer
eta bakal dipitjeunan, djeung bangke-
bangkena bakal njamboewang baoena,
sarta goenoeng-goenoeng bakal lalĕboer
4 koe gĕtihna. 'Djeung deui [c] sakabeh ba-
lad langit mĕngke aladjoer; ari langitna
bakal digoeloengkeun tjara kitab, djeung
sakabeh baladna bakal maroeragan, sa-
pĕrti daoen anggoer moerag ti tang-
kalna, djeung sapĕrti moeragna daoen
5 kondang. 'Karana [d] pĕdang kami geus
weureu [e] di langit; masing njaho, ĕngke
eta toeroen ka Edom, ngeunakeun hoe-
koeman ka bangsa noe geus diharam-
6 keun koe kami. 'Pĕdang Pangeran pi-
noeh koe gĕtih, lokot koe gadjih; nja
koe gĕtih anak domba djeung badot,
koe gadjih kaboeboewahan domba la-
laki; [f] karana Pangeran kagoengan koer-
ban [g] di nagara Bosra, djeung poentjat-
7 peuntjit rosa di tanah Edom. 'Sarta
banteng bakal nalambroe barĕng djeung
eta, kitoe deui sapi ngora barĕng sapi
lalaki; ari tanah maranehanana bakal
weureu koe gĕtih, djeung lĕmahna bakal
8 lokot koe gadjih. 'Karana harita poë
pamalĕsan Pangeran, taoen naoer, kĕr-
sana mangngoeroeskeun prakara Sion.
9 'Djeung deui waloengan-waloenganana
bakal disalin didamĕl gagala, djeung
lĕmahna didamĕl walirang; seug tanahna
10 djadi gagala ngagĕdoer. 'Beurang-peu-
ting moal pipareumeun; [h] haseupna ngĕ-
boel salalanggĕngna; toeroen-toemoe-
roen eta bakal tarikolot; saĕndĕng-

ěnděngna moal aja djalma njorang ka
11 dinja. 'Ari noe pingamilikeun eta, [i] nja
eta kokondangan djeung landak; toer
diěnggonan djoelang djeung gagak; sarta
andjeunna ka eta bakal masangkeun
kěntja matak soewoeng, djeung batoe
12 sipat matak kosong. 'Moenggoehing me-
nakna, moal aja di dinja noe bisa ngoe-
warkeun karadjaän; djeung sakabeh ka-
13 palana datang ka moesna. 'Ari dina
karaton-karatonna pibidjileun tjoetjoek-
tjoetjoekan; kitoe deui sareuni djeung
walang sangit di djěro benteng-benteng-
na; sarta pidjadieun pangtjitjingan adjag,
14 djeung pakoewon manoek naäm. 'Ari
sasatoan galak bakal paämprok di dinja
djeung oesoeng-esang, sarta setan bakal
silih-gěroan djeung batoerna; malah-
malah loklok-boengaok pieunteupeun di
dinja, sarta manggih pangreureuhan keur
15 dirina. 'Di dinja oraj totog pinjajangeun,
djeung ngěndog, sarta měgarkeun, bari
dirijoengkeun anakna dina hijeumna;
malah-malah rangkong pikaroempoeleun
16 di dinja hidji-hidji djeung batoerna.'Geu-
ra pada nitik-nitik kana kitab Pangeran,
sarta ngaradji; eta sagala pěrkara teja
hidji ge moal aja noe gagal, kitoe-ki-
jeuna moal aja noe loepoet; karana
lambe andjeunna, nja eta noe nimbal-
keun; sarta Roh andjeunna, nja eta noe
17 ngoempoelkeun inja. 'Malah andjeunna
pisan noe manglotěrekeun eta tanah ka
darinja, sarta panangan andjeunna pi-
san noe ngabagikeun eta ka darinja
nganggo kěntja; bakal pada ngamilik
eta salalanggěngna, nja diěnggonan toe-
roen-toemoeroen. *a* Jos. 6 : 17, 21.

*b* Jěr. 25 : 33. *c* p. 51 : 6; Wahj. 6 : 13, 14. *d* 5 Moesa 32 : 42. *e* p. 24 : 21. *f* Jěr. 46 : 10. *g* p. 63 : 1. *h* Wahj. 14 : 11; 19 : 3. *i* p. 13 : 21.

## PASAL 35.

Ari [a] těgal lěga djeung tanah keëng
bakal aratoheun; sarta tanah lapang
bakal gěraheun, djeung kěmbangan tjara
2 goelo. 'Kěmbanganana leubeut pisan,
sarta djeung gěrahna; nja gěrah nja
ajeuh-ajeuhan. Eta teh dipaparin ka-
moeljaän goenoeng Libanon, kaähengan
goenoeng Karmel djeung tanah Saron;
bakal pada nendjo kamoeljaän Pangeran,
kaähengan Allah oerang. *a* p. 32 : 15.
3 [a] Geura talěgěrkeun leungeun ngeplek,
djeung karoewatkeun toeoer njorotjod.
4 'Baredjakeun ka noe borangan hate ki-
jeu: Sing talěgěr, oelah sararijeun! Ma-
sing njaho, [b] Allah maraneh ěngke soem-
ping, njandak pamalěs, pamajar Allah;
andjeunna pisoempingeun sarta njala-
5 mětkeun ka maraneh. 'Mangsa eta [c] pa-
non noe lolong bakal dibareuntakeun,
djeung tjeuli noe torek bakal dibaroe-
6 kakeun. 'Mangsa eta [d] noe ngempor
bakal loeloentjatan tjara oentjal, sarta
letah noe pireu bakal sěsěnggakan; ka-
rana harita [e] di těgal lěga ngaboerijal
tjai, kitoe deui waloengan di tanah la-
7 pang. 'Ari geus kitoe, ěnggon nongto-
reng pidjadieun ěnggon tjai, sarta ěng-
gon kělang pidjadieun ěnggon tji-njoe-
soe; dina pangtjitjingan adjag, ěnggonna
ngabajak, piajaeun djoekoet, bajongbong
8 djeung wawalinian. 'Sarta di dinja pi-
ajaeun hidji djalan ngěmplong, djalan
gěde, nja eta bakal disěboetkeun Djalan
Soetji; moal disorang [f] koe noe nadjis;
nja keur eta bae; saha-saha leumpang
djalan eta, masih noe paloeng ge moal
9 pisasabeun. 'Moal aja singa di dinja;
naon bae sato noe sok ngarěrědjet moal
aja noe oenggah, teu kapanggih di dinja;
nja didjalananana koe sakoer noe beu-
10 nang ngadjait. 'Ari [g] sakoer noe beu-
nang ngaleupaskeun Pangeran tangtoe
baralik, sarta pidaratangeun ka Sion
bari sěsěnggakan; djeung sirahna make [h]
kaboengahan langgěng; kaätohan djeung
kaboengahan bakal dipakekeun ka da-
rinja; sabalikna kasoesahan djeung roe-
hah-rahoeh mah bakal aloendoer.

*a* Aj. 4 : 3; Ibr. 12 : 12. *b* p. 40 : 10. *c* p. 29 : 18 Mat. 11 : 5. *d* Lal. 3 : 8. *e* p. 41 : 18. *f* p. 52 : 1. *g* p. 11 : 11; 51 : 11. *h* p. 61 : 7; Wahj. 21 : 4.

## PASAL 36.

Ari geus kitoe, [a] mangsa kaopat-wělas
taoenna Hiskia djoeměněng radja,
bral Sanherib, radja Asoer, indit nga-
roeroeg ka sakabeh nagara Joeda noe
2 rareugreug, sarta dibareunangkeun. 'Ti-
dinja radja Asoer nitah Rabsake ti na-
gara Lakis ka Jěroesalem, ka radja
Hiskia, dibahanan balad rosa pisan. Heug
eta teh ngaranděg [b] di soesoekan em-
pang girang, di sisi djalan gěde, lěbah
3 těgal minatoe. 'Djol bidjil ka dinja El-
jakim poetra Hilkia, noe njangking gě-
dong, djeung Sebna, mantri toelis, sarta
Joah poetra Asap, noe djadi papatih.

4 'Pok Rabsake ngomong ka darinja: Geu-
ra poepoelih ka Hiskia: Kijeu timbalan
radja agoeng, radja Asoer: Nahaon pa-
nganděl, anoe matak kita nganděl teh?
5 'Tjarek kami, ngan omong biwir bae,
jen aja tarekah djeung pangawasa baris
kana pěrang. Ajeuna ka saha kita nja
nganděl, noe matak kita baha ka kami?
6 'Saěnjana, kita nganděl teh kana iteuk
hoë noe geus pitěs, nja ka Měsir teja;
tijap-tijap aja noeněkěn ka inja, tangtoe
tjos ka leungeunna, datang ka paratna;
nja kitoe Piraon, radja Měsir, ka sa-
7 kabeh anoe nganděl ka dinja. 'Tatapi
lamoen maneh ngomong ka kami: Ka-
oela ngaranděl teh ka Pangeran, Allah
kaoela: naha eta teh lain eta noe pa-
moedjaänana djeung altar-altarna disa-
lingkirkeun koe Hiskia teja, bari ma-
rentah ka oerang Joeda djeung ka oe-
rang Jěroesalem, jen: Maraneh njěmbah
teh koedoe di hareupeun ijeu hidji altar
8 bae? 'Ari ajeuna, geura tataroehan djeung
goesti kami radja Asoer: kami ka kita
dek mere doewa reboe koeda, oepama
kita bisa ngadjogokeun ti diri kita toe-
kang toempak koeda baris noempakan
9 inja. 'Na koemaha kita pibisaeun ngoen-
doerkeun bopati sahidji oge, kaäsoep
abdi goesti kami noe pangleutikna? tapi
[c] kita nganděl ka Měsir, tina kareta
djeung tina taroekang toempak koeda.
10 'Ari ajeuna kami pangaroeroeg ka ijeu
tanah sědja diroeksak teh, naha karah
teu kalawan Pangeran? aja timbalan
Pangeran ka kami: Geura indit nga-
roeroeg ka tanah eta, sarta roeksak-
keun koe maneh. *a* 2 Radj. 18:13.
*b* p. 7:3. *c* p. 31:1.

11 Misaoer Eljakim, djeung Sebna, sarta
Joah ka Rabsake teh: Moegi ka abdi
gamparan ngalahir koe basa Sam bae,
karana abdi pada ngahartos; montong
ngalahir ka abdi koe basa Jahoedi, ka-
koeping koe djalma-djalma noe araja
12 dina loehoer koeta. 'Ngadjawab Rab-
sake: Ari kami teh, noe matak dipi-
warang koe goesti kami ngomongkeun
sagala omongan noe tadi teja, naha ka-
rah ka djoeragan maneh sarta ka diri
maneh bae? lain ka eta djalma-djalma
noe darijoek dina loehoer koeta, noe
bakal njatoe tai sorangan, nginoem tji-
kiih sorangan, barěng djeung maraneh?
13 'Neut Rabsake nangtoeng, sarta nga-
gěro, bědas pisan sowarana, make basa
Jahoedi, kijeu pokna: Geura darenge-
keun lahiran radja agoeng, radja Asoer!
14 'Kijeu timbalan radja: Maraneh oelah
kagělo koe Hiskia; karana moal bisaeun
15 ngaloepoetkeun maraneh. 'Djeung ma-
raneh oelah kabawa-bawa koe Hiskia
nganděIkeun Pangeran, ngomong kijeu:
Oerang tangtoe koe Pangeran diloe-
poetkeun; ijeu nagara moal koengsi di-
16 selehkeun ka leungeun radja Asoer. 'Po-
ma oelah ngagaroegoe ka Hiskia; karana
kijeu timbalan radja Asoer: Geura nja-
rijeun karahajoean djeung kami, bari
baridjil ka kami; tangtoe maraneh pada
ngahakan hasil tangkal anggoer sora-
ngan, djeung pada ngahakan hasil tang-
kal kondang sorangan, sarta pada ngi-
17 noem tjai soemoer sorangan; 'těpi ka
kami soemping, ngala maraneh ka hidji
tanah noe sapěrti tanah maraneh, nja
tanah soegih gandoem djeung anggoer,
tanah soegih roti djeung kěbon anggoer.
18 'Oelah koengsi maraneh kagěndam koe
Hiskia, pokna: Pangeran tangtoe nga-
loepoetkeun oerang. Karah batara-batara
bangsa-bangsa geus aja noe ngaloepoet-
keun tanahna ti panangan radja Asoer?
19 'Di mana batara Hamat djeung batara
Arpad? di mana batara Sěparwaim?
sarta batara karah bareto ngaloepoet-
20 keun Samaria ti leungeun kami? 'Tjik,
di lěbah sakabeh batara tanah-tanah
teja, noe mana noe geus ngaloepoetkeun
tanahna ti leungeun kami, wět njangka
Pangeran tangtoe ngaloepoetkeun Jě-
21 roesalem ti leungeun kami? 'Děmi eta
teh rarepeh bae, teu ngadjawab ka Rab-
sake sakětjap-kětjap atjan; karana radja
geus maparin timbalan, kijeu timbala-
nana: Maraneh oelah ngadjawab ka di-
22 nja. 'Toeloej soemping deui Eljakim poe-
tra Hilkia, noe njangking gědong, djeung
Sebna, mantri toelis, sarta Joah poetra
Asap, noe djadi papatih, pada marěk
ka Hiskia, panganggona beunang njo-
soëk; seug ngoendjoekkeun ka andjeunna
omongan Rabsake teja.

## PASAL 37.

Ari [a] geus kitoe, barang kadangoe koe
radja Hiskia, pek andjeunna njosoëk
panganggona; toeloej noetoepan salirana

koe karoeng, bari seug lěbět ka gědong
2 Pangeran. 'Sarta Eljakim, noe njang-
king gědong, djeung Sebna, mantri toelis
teja, barĕng kokolot-kokolot para pang-
hoeloe, koe andjeunna dipiwarang ka
nabi Jěsaja poetra Amos, geus pada
3 noetoepan diri koe karoeng. 'Toeloej
eta teh malihatoer ka Jěsaja: Kijeu la-
hiran Hiskia: Poë ijeu nja poë kasoe-
kěran, sarĕng kalaraän, sarawoeh ka-
wirangan; karana baroedak geus rek
babar, tapi taja tanaga geusan ngadjoe-
4 roekeun. 'Bok manawa Pangeran, Allah
andjeun, ngadangoekeun omongan Rab-
sake, noe dititah koe radja Asoer djoe-
raganana ngahinakeun ka Allah noe
djoeměněng; manawa kěrsa ngalara-lara
tina sabab omonganana noe geus ka-
dangoe koe Pangeran, Allah andjeun
teja. [b] Koe pěrkawis eta, moegi-moegi
ngahatoerkeun paněda tina sabab sesa,
5 anoe masih aja. 'Děmi geus darongkap
eta mantri radja Hiskia ka Jěsaja teh,
6 'toeloej Jěsaja ngalahir ka darinja: Koe-
doe kijeu nja hatoeran ka djoeragan
sampejan: Kijeu timbalan Pangeran:
Maneh montong sijeun-sijeun koe omo-
ngan noe geus kadenge koe maneh, noe
koe baroedak radja Asoer dipake nga-
7 gorengkeun ka kami teja. 'Masing njaho,
radja teja koe kami rek dipandjingan
hidji soekma, ěngke pingadengeeün ta-
giwoer, bari toeloej balik deui ka ta-
nahna; sarta di djěro tanahna koe kami
rek disina roeboeh koe pědang.

*a* 2 Radj. 19. *b* Jěr. 37 : 3.

8 Tidinja Rabsake balik, njampak radja
Asoer keur měrangan ka nagara Libna;
karana geus meunang bedja, jen an-
djeunna pindah ti nagara Lakis teja.
9 'Geus kitoe radja meunang bedja hal
Tirhaka, radja Koes; aja noe ngoeninga:
Tirhaka teja boedal, sědja měrangan
ka andjeun. Ana geus ngadenge kitoe,
toeloej radja ngoetoesan deui djalma
10 ka Hiskia, sarta diparentah kijeu: 'Ma-
raneh geura mopojan ka Hiskia, radja
Joeda, kijeu nja pok: Poma kita oelah
kagělo koe batara kita, noe koe kita
diandělkeun, pagar jen: Jěroesalem moal
koengsi diselehkeun ka leungeun radja
11 Asoer. 'Kapan kita geus ngadenge bedja
pěrkara noe koe para radja Asoer di-
daměl ka sakabeh tanah teja, datang
ka ditaroempěs; ari kita mah naha pi-
12 loepoeteun? 'Karah batara-batara bang-
sa-bangsa ngaloepoetkeun anoe diraroek-
sakkeun koe karoehoen kami, tjara Go-
san, djeung Haran, djeung Resep, sarta
oerang Eden, noe aja di Tělasar teja?
13 'Di mana radja Hamat, djeung radja
Arpad, sarta radja nagara Sěparwaim,
Hena djeung Iwa teja?
14 Ana Hiskia geus nampa soeratna ti
leungeun oetoesan, seug diaos; geus ki-
toe andjeunna moenggah ka gědong Pa-
ngeran, bari toeloej soerat teh koe Hiskia
dibeberkeun ka pajoeneun Pangeran.
15 'Sarta Hiskia něněda ka Pangeran, kijeu
16 paněda na: 'Noen Pangeran sawadya-ba-
lad, Allah Israil, noe linggih dina moe-
karabin! nja andjeun teja Allah, an-
djeun njalira, njěpěng sadajana kara-
djaän noe di boemi; andjeun teja noe
17 ngadaměl langit sarĕng boemi. 'Ěh Pa-
ngeran! moegi tjondongkeun tjěpil an-
djeun, sarĕng dangoekeun; ěh Pangeran!
moegi beuntakeun sotja andjeun, sarĕng
tingalikeun; sarĕng moegi dangoekeun
sadajana omongan Sanherib, noe nga-
datangkeun eta, baris ngahinakeun ka
18 Allah noe djoeměněng. 'Jaktos pisan,
noen Pangeran! pěrkawis radja-radja
Asoer ngaroeksakkeun eta sadajana na-
19 gara sinarĕngan tanah-tanahna; 'sara-
woeh aällahanana diaraloengkeun kana
seuneu; karantěn lain Allah eta teh,
salěrěsna djidjijeunan leungeun manoesa
bae, kai sarĕng batoe; mana koe eta
20 digěmpoer. 'Ari ajeuna, noen Pangeran,
Allah koering sadaja! moegi-moegi koe-
ring pada disalamětkeun ti leungeunna,
soepaja sadajana karadjaän noe di boemi
pada nganjahokeun, jen andjeun teja
Pangeran, andjeun njalira.
21 Tidinja Jěsaja poetra Amos teja nga-
djoeroengkeun ka Hiskia, pihatoerna:
Kijeu timbalan Pangeran, Allah Israil:
Ari pěrkara noe koe maneh ditěda ka
kami hal Sanherib, radja Asoer teja,
22 'nja ijeu pangandika, noe koe Pangeran
diandikakeun hal eta: Ari parawan, anak
Sion, njoemahkeun ka maneh, mojok
ka maneh; anak Jěroesalem noetoer-
23 keun ka maneh bari gogoděg. 'Saha noe
dihinakeun djeung digorengkeun koe
maneh, sarta saha noe koe omong maneh
dioenghak, bari panon maneh tanggah

ka manggoeng? [a] Nja Kasoetji Israil.
24 'Maneh geus ngahinakeun ka Goesti koe
lantaran mantri maneh; ari tjarek ma-
neh: Ijeu aing geus oenggah ka loehoer
goenoeng-goenoeng, ka tĕngah goenoeng
Libanon, mawa kareta aing noe loba;
sarta [b] koe aing dek dikadek kaina poetri
noe laloehoer, kaina djamoedjoe noe
aroentjoel, sarta dek ngadatangan ka
pontjotna noe pangpoentjakna, ka leu-
25 weung pakĕbonanana. 'Aing teh ngali
djeung nginoem tjai, sarta aing koe dam-
pal soekoe aing dek njaätkeun sakabeh
26 bangawan Mĕsir. 'Na maneh teu nga-
denge kami ngadamĕl kitoe ti anggalna,
sarta ngadjadikeun kitoe ti djaman ba-
heula? ajeuna koe kami eta didatang-
keun, jen maneh koedoe ngagĕmpoer
nagara noe rareugreug, didjijeun hoe-
27 njoedan-hoenjoedan. 'Kitoe noe matak
priboemina teu narangan, pada galeder,
sarta baringoengeun; djaradina sasat
djoekoet tĕgal, sarta daoen hedjo, sasat
djoekoet noe dina hateup, djeung gan-
28 doem perang memeh gĕde. 'Ari kami
teh leuwih oeninga dina dijoek maneh,
sarta dina kaloewar-asoep maneh, kitoe
deui dina pangamoek maneh ka kami.
29 'Sapedah maneh ngamoek ka kami,
djeung sabab rahoel maneh geus nĕpi
kana tjĕpil kami, noe matak iroeng ma-
neh koe kami bakal ditĕrapan kaloehan ti
kami, djeung biwir maneh bakal ditĕrapan
kadali ti kami, sarta maneh koe kami
rek dibalikkeun, njorang djalan oeroet
30 maneh datang. 'Sarta nja ijeu pialama-
teunana ka andjeun: noe dihakan taoen
ijeu toerijang; noe dihakan taoen ka-
doewa koerindang; dĕmi dina taoen kati-
loe mah pek njalĕbar, djeung dibaroewat,
kitoe deui marĕlak anggoer sarta diha-
31 rakan boewahna. 'Djeung anoe rahajoe
anak-poetoe Joeda, sakoer noe kari, [c]
bakal akaran deui ka handap, sarta boe-
32 wahan ka loehoer. 'Karana ti Jĕroesalem
pibidjileun sesa, sarta ti goenoeng Sion
pibidjileun noe rahajoe; [d] kagoematian
Pangeran sawadya-balad noe bade nga-
33 damĕl kitoe. 'Koe sabab eta, timbalan
Pangeran hal radja Asoer teh kijeu:
Moal piasoepeun ka ijeu nagara, djeung
moal mĕsatkeun djamparing ka djĕro
nagara, sarta moal pimawaeun kĕpĕng
ka hareupeunana, djeung moal diling-
34 koengan koe benteng. 'Ĕngke pibalikeun,
njorang djalan oeroetna datang; moal
koengsi asoep ka ijeu nagara, lahiran
35 Pangeran. 'Karana kami tangtoe nga-
raksa ijeu nagara, rek disalamĕtkeun,
koe karana kami, djeung koe karana
Dawoed, abdi kami teja. *a* p. 5 : 24. *b* p. 14 : 8.
*c* p. 27 : 6. *d* p. 9 : 6.

36 Tidinja bidjil Malaikat Pangeran, pek
njabĕtan dina pasanggrahan oerang
Asoer; sakĕti dalapan laksa lima reboe
noe kasabĕt; [a] ana haroedang isoek-
isoek, doemadakan, eta kabeh geus dja-
37 radi majit. 'Djoeng Sanherib, radja
Asoer, leumpang, moelang; toeloej tjalik
38 di nagara Ninĕwe. 'Ari geus kitoe, eukeur
radja sĕmbahijang di gĕdong Nisrok aäl-
lahanana, pek Adram-Melek djeung Sa-
reser, poetrana, maehan ka andjeunna
koe pĕdang; toeloej maringgat ka tanah
Ararat; ari Esar-Hadon poetrana noe
ngaganti djadi radja. *a* p. 17 : 14; 31 : 8.

## PASAL 38.

Dina mangsa eta [a] Hiskia parĕng teu
damang, meh poepoes. Toeloej nabi
Jĕsaja poetra Amos teja ngadeuheus ka
andjeunna, sarta mihatoer ka andjeunna:
Kijeu timbalan Pangeran: Geura wĕwĕ-
kas ka saeusi-imah maneh; karana ma-
neh ĕngke paeh, moal lila nja hiroep.
2 'Tidinja Hiskia ngagilir, pameunteuna
kana bilik, bari seug nĕnĕda ka Pange-
3 ran. 'Ari panĕdana: Noen Pangeran!
moegi emoet, jen simkoering loemakoe
teh di pajoeneun andjeun kalawan sa-
toehoe sarĕng kalawan soehoed hate,
sarĕng noe dipilampah koe simkoering
anoe sae di pajoeneun andjeun. Sarta
4 Hiskia nangis rosa katjida. 'Dĕmi geus
kitoe aja pangandika Pangeran ka Jĕ-
5 saja, kijeu pangandikana: 'Geura leum-
pang, bedjakeun koe maneh ka Hiskia:
Kijeu timbalan Pangeran, Allah Da-
woed, bapa maneh: Panĕda maneh koe
kami dimakboel, tji-panon maneh koe
kami ditingali; masing njaho, oemoer
maneh koe kami rek ditambahan lima
6 wĕlas taoen; 'malah maneh reudjeung
ijeu nagara [b] koe kami rek diloepoetkeun
ti leungeun radja Asoer; toer kami rek
7 ngaraksa ijeu nagara. 'Sarta nja ijeu
pialamateunana ka andjeun ti Pangeran,
nandakeun Pangeran tangtoe ngadamĕl

8 pangandika noe diandikakeun teja: 'Ma-
sing njaho, kalangkang koe kami rek di-
poendoerkeun sapoeloeh goerat ka toe-
kang, dina goerat noe koe eta geus
ditoeroenan noeroetkeun panon-poë, dina
istiwa Ahas. Seug panon-poë moendoer
sapoeloeh goerat dina goerat noe koe
eta geus ditoeroenan. *a* 2 Radj. 20. *b* p. 37 : 35.
9 Ijeu sĕrat Hiskia, radja Joeda, sapa-
rantos teu damang, sarta geus waras
10 tina teu-damangna. 'Tadina omong ka-
oela: Keur tĕngah-toewoeh nja oemoer,
aing teh koedoe ijang, [a] asoep ka lawang
ĕnggon noe paeh; aing teh diĕrol sesa
11 taoen aing. 'Omong kaoela: Aing moal
njeueung deui Pangeran; moal njeueung
deui Pangeran dina tanah djalma hari-
roep; moal nendjo deui manoesa, reh
tjampoer djeung priboemi ĕnggon djĕmpe.
12 'Saoeng aing diroewag, dibawa toeloej
ti aing, sapĕrti himah toekang ngangon;
aing geus ngaleled hiroep aing sapĕrti
toekang ninoen; aing koe andjeunna rek
dikeureut tina galeger; [b] ti sijang dong-
kap ka wĕngi koering koe andjeun di-
13 parantoskeun. 'Kaoela ngahĕnĕng nĕpi
ka isoek; sapĕrti singa, nja kitoe an-
djeunna motongkeun sakabeh toelang
kaoela; ti sijang dongkap ka wĕngi koe-
14 ring koe andjeun diparantoskeun. 'Sa-
pĕrti sora kapinis djeung bango, nja
kitoe kaoela lĕngas-lĕngis; [c] kaoela gĕ-
gĕroengan tjara djapati; panon kaoela
mĕlĕng ka manggoeng: Eh, Pangeran!
koering dikanijaja; moegi andjeun kĕrsa
15 nanggĕl koering. - 'Kaoela rek mitjatoer
koemaha? Nja andjeunna noe maparin
djangdji ka kaoela, sarta nja andjeunna
noe ngadamĕl; sĕdja madjoe lalaoenan
sapandjang taoen kaoela, tina eta kari-
16 poehan njawa kaoela. 'Noen Goesti! hal
pĕrkawis kitoe matak djalma hariroep,
sarĕng woengkoel dina sadjĕro eta ajana
hiroep roh koering; karantĕn andjeun
parantos ngawaloejakeun ka koering,
17 sarĕng koering dipaparin hiroep. 'Salĕ-
rĕsna, karipoehan noe sakitoe angĕt teh
geus djadi kasalamĕtan diri koering; ari
andjeun teh mimanah ka njawa koering,
didjaoehkeun tina roewangan boeroek-
oetjoetan; [d] karantĕn sadajana dosa
koering koe andjeun geus dibalangkeun
18 ka poengkoereun andjeun. 'Karantĕn [e]
ĕnggon noe paeh teu nganoehoenkeun
ka andjeun, maot teh hanteu moedji ka
andjeun; noe geus taroeroen kana goro-
wong hanteu ngarĕp-ngarĕp kana kajak-
19 tosan andjeun. 'Anoe hiroep, anoe hiroep,
nja eta noe nganoehoenkeun ka andjeun,
sapĕrtos koering dangĕt ajeuna; kajak-
tosan andjeun koe bapa bade dinjaho-
20 keun ka anak-anak. 'Pangeran kĕrsa
njalamĕtkeun ka kaoela; mana oerang
pinabeuheun tatabeuhan kaoela saoe-
moer-hiroep oerang, di gĕdong Pangeran.
*a* Djab. 107 : 18. *b* Aj. 4 : 20. *c* p. 59 : 11. *d* Mik. 7 : 18, 19.
*e* Djab. 6 : 6.
21 [a] Djeung deui saoer Jĕsaja: Sina njo-
kot boewah kondang sagoeroentoel; koe-
doe dipopokkeun ka noe bareuh, tangtoe
22 andjeunna hoerip. 'Sarta ari lahiran His-
kia: Naon pialamateunana, jen kaoela
pioenggaheun deui ka gĕdong Pangeran?
*a* 2 Radj. 20 : 7.

## PASAL 39.

Dina [a] mangsa eta Mĕrodak-Baladan,
poetra Baladan, radja Baboel, ngirim-
keun soerat djeung kikintoen ka Hiskia;
karana ngadenge bedja, jen andjeunna
mantas teu damang, ajeuna wiloedjĕng
2 deui. 'Ari Hiskia boengaheun koe eta
oetoesan, sarta nembongkeun ka darinja
goedang arta-bandana, ĕmas-perak, wa-
wangian djeung minjak aloes; kitoe deui
sagoedangna pakarang, djeung saniskara
bae noe kapanggih dina doenya-brana
andjeunna; taja naon-naon dina gĕdong-
na sarta dina sawĕwĕngkonna noe koe
Hiskia teu ditembongkeun ka darinja.
3 'Geus kitoe nabi Jĕsaja ngadeuheus ka
radja Hiskia, sarta naros ka andjeunna:
Koemaha omongan eta djalalĕma, sarta
ti mana daratangna ka andjeun? Nga-
walon Hiskia: Daratangna ka kaoela ti
4 tanah noe djaoeh, ti Baboel. 'Naros deui
Jĕsaja: Narendjo naon di gĕdong an-
djeun? Walonan Hiskia: Narendjo sanis-
kara noe di gĕdong kaoela; taja naon-
naon dina doenya-brana kaoela, noe koe
kaoela hanteu ditembongkeun ka dari-
5 nja. 'Saoer Jĕsaja ka Hiskia: Andjeun
geura reungeukeun pangandika Pange-
6 ran sawadya-balad: 'Masing njaho, pida-
tangeun mangsa, didinja saniskara noe
di imah maneh, sarta sakoer anoe beu-
nang ngĕlĕp karoehoen maneh, tĕpi ka
mangsa ajeuna, bakal diakoetan ka Ba-
boel; moal aja noe dikarikeun, timbalan

7 Pangeran. 'Djeung deui anak maneh la-
laki, anoe pibidjileun ti diri maneh, noe
koe maneh bakal dijoegakeun, [b] noe
sawareh mĕngke ditjokot, didjijeun pong-
8 gawa di djĕro karaton radja Baboel. 'Ari
lahiran Hiskia ka Jĕsaja: Sae pangandika
Pangeran, noe geus dilahirkeun koe adjĕ-
ngan. Lahirna deui: Salĕrĕsna moegi-
moegi aja kasĕnangan djeung kajaktian
saoemoer kaoela! *a* 2 Radj. 20 : 12. *b* Dan. 1 : 3—5.

## PASAL 40.

Geura pada ngalilipoer, geura pada nga-
lilipoer oemat kami, timbalan Allah
2 maraneh. 'Geura pada ngoepahan kana
ati Jĕroesalem, sarta oewaran, jen geus
toetoeg pĕrangna, jen kadorakaänana
geus ditimbang, jen geus meunang [a]
doewa tikĕl ti panangan Pangeran ba-
jaran sakabeh dosa-dosana. *a* Jĕr. 16 : 18.
3 [a] Aja sowara noe njĕloek di tĕgal lĕga
kijeu: Geura njadijakeun pidjalaneun Pa-
ngeran, geura di tanah lapang ngalĕm-
pĕngkeun hidji djalan gĕde pikeun Allah
4 oerang! 'Sakoer lĕbak-lĕbak bakal di-
saeuran, sarta sakabeh goenoeng djeung
pasir bakal dihandapkeun; ari noe belot
bakal djadi lĕmpĕng, sarta noe garokgek
5 bakal djadi rata. 'Ari [b] kamoeljaän Pa-
ngeran bakal dinjatakeun, djeung sanis-
kara daging bakal narendjo sarejana;
[c] karana lambe Pangeran noe ngandika
kitoe. *a* Mat. 3 : 3; Joh. 1 : 23. *b* p. 60 : 1; 66 : 18.
*c* p. 1 : 20.
6 Aja sowara noe marentah kijeu: Geura
njĕloek! Ditaros: Njĕloek naon? [a] Sa-
niskara daging teh djoekoet, djeung sa-
kabeh kahadeanana sapĕrti kĕmbang
7 tĕgal. 'Djoekoet teh perang, ari kĕm-
bangna moerag, sabab ditijoep koe Roh
Pangeran; saestoena, djalma-djalma teh
8 djoekoet. 'Djoekoet teh perang, ari kĕm-
bangna moerag; [b] tatapi ari pangandika
Allah oerang mah tĕtĕp salalanggĕngna.
*a* Djab. 103 : 15; 1 Petr. 1 : 24. *b* Djab. 119 : 89;
Loek. 21 : 33.
9 Eh Sion, noe mawa bedja ngeunah!
geura maneh oenggah ka goenoeng noe
loehoer; eh Jĕroesalem, noe mawa bedja
ngeunah! geura narikkeun sowara ma-
neh sakoewat-koewat; geura narikkeun,
oelah sijeun-sijeun; bedjakeun ka nagara-
nagara Joeda kijeu: Masing njaho, di di-
10 jeu Allah maraneh! 'Masing njaho, [a] Goesti
Pangeran pisoempingeun nganggo kabĕ-
dasan, sarta panangan andjeunna pinjĕ-
pĕngeun kawasa. Masing njaho, gandja-
ranana koe andjeunna ditjandak, sarta
11 bajaranana aja di pajoeneunana. 'An-
djeunna [b] bade ngangon ingon-ingonna
sapĕrti toekang ngangon; ari anak domba
koe andjeunna bade dikoempoelkeun
dina pananganana, bari dipangkoe di
djĕro kandoenganana; noe njaroesoean
bade digiring lalaoenan.
*a* p. 35 : 4; 62 : 11. *b* Jĕh. 34 : 11; Joh. 10 : 11.
12 [a] Saha teja noe nakĕr tjai koe pa-
nangan njangkroeng, djeung ngoekoer
lĕgana langit koe djeungkal, djeung
ngoelak lĕmahing boemi koe takĕran,
sarta nimbang goenoeng-goenoeng koe
timbangan, kitoe deui pasir-pasir koe
13 taradjoe? 'Saha [b] noe ngadjeudjeuhkeun
Roh Pangeran, atawa djadi pangrĕm-
paganana, mamagahan ka andjeunna?
14 'Saha noe koe andjeunna dianggo rĕ-
rĕmpagan, noe ngahatoeranan ngarti ka
andjeunna, sarta ngawoeroekkeun ka
andjeunna hal djalan hoekoem, djeung
ngawoeroekkeun ka andjeunna kanjaho,
toer mapatahkeun ka andjeunna djalan
15 pangartian? 'Masing njaho, bangsa-bangsa
dimanahna sapĕrti tjai satetes dina tim-
baän, djeung tjara ngĕrĕs saĕmet dina
taradjoe. Masing njaho, poelo-poelo koe
andjeunna didjoengdjoengkeun sapĕrti
16 boeboek leutik. 'Sarta sagoenoeng Li-
banon didjijeun soeloeh teu mahi, kitoe
deui sasatoanana didjijeun koerban doe-
17 roekan teu mahi. 'Bangsa sakabehna
moenggoeh di pajoeneun andjeunna mah
sapĕrti noe teu aja; dimanahna koe an-
djeunna dentjeng keneh ti noe euweuh,
18 [c] sarta nja sija-sija. 'Mana [d] Allah teh
koe maraneh dek dioepamakeun ka saha,
sarta roepa koemaha noe koe maraneh
19 dek dibandingkeun ka andjeunna? 'Pa-
ledang njitak artja, sarta koe kamasan
disapoet ĕmas, bari dipangnjijeun keun
20 rante perak. 'Saha-saha noe miskin, teu
boga pihatoeraneun, milih kai noe teu
keuna bobo; seug nejangan keur dirina
hidji toekang anoe pintĕr, menta di-
pangnjijeunkeun hidji artja [e] noe teu
21 gojang. 'Naha maraneh teu njaho? ka-
rah maraneh tatjan ngadenge? koetan
teu dibedjakeun ka maraneh ti mimitina?
naha maraneh teu ngahartikeun diadĕg-
22 keunana boemi? 'Andjeunna noe linggih

[f] di loehoereun kalang boemi, sarta pri-
boemina kawas simeut; [g] nja andjeunna
noe masangkeun langit sapĕrti loeloe-
hoer, dibeberkeunana tjara himah ĕng-
23 gon tjitjing; 'nja andjeunna [h] noe nje-
lehkeun pangkat-pangkat kana teu aja;
para hakim di boemi didamĕl tjara sija-
24 sija. 'Kakara eta teh dipĕlak, kakara
eta teh disĕbar, kakara tangkalna akaran
di boemi: sĕdĕk koe andjeunna ditijoep,
toeloej perang, kabawa koe angin riboet
25 sapĕrti djarami. 'Mana kami teh koe
maraneh dek dioepamakeun ka saha,
soepaja djeung kami sakaroepa? soer
26 timbalan noe Langkoeng Soetji. 'Geura
taranggah ka manggoeng, sarta taren-
djo: saha teja noe ngadjadikeun eta
sakabeh, noe ngabidjilkeun balad eta
[i] noeroetkeun bilanganana? [j] kabeh koe
andjeunna disaoer kana hidji-hidji nga-
ranna; tina kagĕdean kabĕdasanana
djeung tina karosaän kawasana, sahidji
ge hanteu koerang. *a* Sil. 30 : 4.
*b* Roem 11 : 34; 1 Kor. 2 : 16. *c* Djab. 39 : 12.
*d* p. 46 : 5; Lal. 17: 29. *e* p. 41 : 7. *f* Aj. 22 : 14.
*g* Djab. 104 : 2; p. 42 : 5. *h* Aj. 12 : 17, 21. *i* 1 Moesa
2 : 1; 15 : 5. *j* Djab. 147 : 4.

27 Na koe naon maneh, Jakoeb! sok ngo-
mong, sarta maneh, Israil! sok mitjatoer,
jen: Djalan kaoela kahalangan ka Pa-
ngeran, sarta prakara kaoela ngaliwat
28 ka Allah kaoela? 'Karah maneh teu
njaho, sarta tatjan ngadenge? Allah noe
langgĕng, Pangeran, [a] noe ngadjadikeun
sagala toengtoeng boemi teja, teu keuna
palaj, teu keuna lĕsoe; [b] ari pangarto-
29 sanana teu beunang dikira-kira. 'An-
djeunna ka noe tjape maparin kakoewa-
tan, sarta noe teu boga tanaga didjĕm-
30 barkeun nja kabĕdasan. 'Nadjan noe
ngarora sok tjape nja lĕsoe, sarta baroe-
31 djang mo loepoet laboeh; 'sabalikna [c]
noe ngarĕp-ngarĕp ka Pangeran mah
tangtoe nganjar-nganjarkeun kakoewa-
tan; pada ngapoeng koe djangdjang sa-
pĕrti galoedra; pada loempat, sarta teu
datang ka lĕsoe; pada leumpang, sarta
teu datang ka tjape. *a* Sil. 30 : 4. *b* Djab.
147 : 3; Roem 11 : 33. *c* p. 30 : 18.

## PASAL 41.

Eh, poelo-poelo! geura rarepeh di pajoe-
neun kami; sarta bangsa-bangsa sing
pada nganjarkeun kakoewatan; koedoe
pada marĕk, geus kitoe ngaromong;
hajoe, oerang babarĕngan madjoe njijar
2 bĕbĕnĕran. 'Saha teja [a] noe ngageuing-
keun ti wetan eta noe bĕnĕr, bari nja-
oer, disina ngiring tapakna, djeung
diserenan bangsa-bangsa ka hareupeu-
nana, sina marentah ka radja-radja,
pada diselehkeun ka pĕdang eta tjara
pĕlĕdoeg, djeung ka gondewana sapĕrti
3 djarami katĕbak koe angin? 'Dialoebrak-
abrik, sarta eta kĕbat bari salamĕt, noe-
roet djalan anoe tatjan disorang koe
4 soekoena. 'Saha teja noe ngĕrsakeun
sarta ngadamĕl kitoe, anoe njaoer toe-
roenan-toeroenan ti mimitina? [b] Ijeu
kami, Pangeran, anoe pangheulana, sarta
geus panganggeusanana kami teh anggĕr
5 keneh bae.'Ana waspadaeun poelo-poelo,
seug sarijeuneun; sagala toengtoeng
boemi pada ngagidir; sĕr maradjoe nga-
6 dareuheusan.'Hidji-hidji silih-toeloengan
djeung batoer, sarta pada ngomong doe-
7 loer pada doeloer: Masing tĕgĕr! 'Ari
toekang kai nĕgĕrkeun ka [c] kamasan;
anoe sok njangling koe wadja nĕgĕrkeun
ka noe sok neupa dina tahanan; ngo-
mongna hal patri: Hade eta teh; [d] seug
eta dipageuhkeun koe pakoe, oelah sina
gojang. *a* p. 45 : 1, 13; 46 : 11. *b* p. 43 : 10.
*c* p. 40 : 19. *d* Jĕr. 10 : 4.

8 Dĕmi maneh mah, eh Israil, [a] abdi
kami! eh Jakoeb, anoe beunang kami
milih, toeroenan Ibrahim, [b] sahabat
9 kami! 'maneh koe kami geus ditjandak
ti toengtoeng boemi; nja maneh koe
kami disaoer ti sisina, bari ditimbalan
kijeu: Maneh teh abdi kami; maneh noe
koe kami dipilih sarta hanteu dipitjeun.
10 'Oelah [c] sijeun-sijeun, karana kami noe
njarĕngan ka maneh; oelah parangas-
poeringis, karana kami Allah maneh;
nja kami noe ngoewatkeun ka maneh,
nja kami noe noeloeng ka maneh, nja
kami noe ngahajeukan ka maneh [d] koe
11 panangan kaädilan kami. 'Masing njaho,
sakoer noe panas ka maneh bakal are-
raeun sarta warirangeun; djalma noe
madoean ka maneh pidjadieun sapĕrti
12 noe teu aja, estoe pilaleungiteun.'Djalma
noe masejaän ka maneh [e] mĕngke koe
maneh ditejangan, tapi moal kapanggih;
djalma noe mĕrangan ka maneh pidja-
dieun sapĕrti noe teu aja, sarta tjara
13 noe moesna. 'Karana kami, Pangeran,
Allah maneh, noe njandak leungeun

maneh katoehoe, bari nimbalan ka ma-
neh: Oelah sijeun-sijeun; ijeu kami noe
14 noeloeng ka maneh. 'Oelah sijeun-sijeun,
eh Jakoeb, hileud lĕmboet! eh Israil,
djalma leutik! ijeu kami noe noeloeng
ka maneh, lahiran Pangeran; sarta noe
ngadjait ka maneh nja Kasoetji Israil.
15 'Masing njaho, [f] maneh teh koe kami di-
djadikeun minangka seredan ngirik noe
lentjop, nja weuteuh, nja reja hoentoena;
maneh bakal ngirik goenoeng-goenoeng
djeung diboeboekkeunana, sarta pasir-
pasir koe maneh bakal didjadikeun sa-
16 pĕrti hoeoet. 'Koe maneh bakal ditapi,
seug eta kabarawa koe angin; nja angin
riboet noe bakal ngabalĕntjarkeun inja.
Dĕmi diri maneh mah [g] pigĕraheun di
djĕro Pangeran, sarta moedji maneh di
17 djĕro Kasoetji Israil. 'Anoe balangsak
sarta noe miskin narejangan tjai, tapi
teu aja; letahna toehoereun bawaning
halabhab; ijeu kami, Pangeran, tangtoe
ngaboelkeun eta; ijeu kami, Allah Israil,
18 moal nilarkeun eta. 'Dina loehoer pasir-
pasir boelistir [h] kami rek moekakeun
tji-waloengan, kitoe deui tji-njoesoe di
tĕngah lĕbak-lĕbak; tĕgal lĕga koe kami
rek didjadikeun ĕnggon tjai, kitoe deui
tanah keëng rek didjadikeun pasirahan
19 tjai. 'Di tĕgal lĕga kami rek ngajakeun
ki poetri, ki pilang, tangkal koepa,
djeung djetoen leuweung; di tanah la-
pang kami rek ngadjadikeun ki dja-
moedjoe, tangkal hoeroe djeung tangkal
20 tjamara sarejana; 'soepaja pada was-
pada, djeung tĕrang, djeung njatĕt dina
ati, sarta soerti sarerejana, jen panangan
Pangeran noe ngadamĕl kitoe, sarta
Kasoetji Israil noe ngadjadikeun eta.

*a* Djab. 136 : 22; Loek. 1 : 54. *b* Jak. 2 : 23. *c* p. 43 : 1. *d* Djab. 63 : 9. *e* Djab. 37 : 10. *f* Mik. 4 : 13. *g* p. 29 : 19. *h* p. 35 : 6; 43 : 20.

21 Geura halatoerkeun prakara maraneh,
timbalan Pangeran; geura njarangga-
keun katĕrangan maraneh noe boekti,
22 timbalan radja Jakoeb. 'Koedoe ka kami
sakabeh njaranggakeun sarta moepoe-
lihkeun [a] hal anoe pika-hareupeun; geura
pada moepoelihkeun hal ka toekang-
toekang, koemaha eta pĕtana? koe kami
sakabeh dek ditjatĕt dina ati, soepaja
kami tĕrang dina pitĕmaheunana; atawa
baredjakeun ka kami hal noe piboek-
23 tieun. 'Geura moepoelihkeun hal noe
pidatangeun mangke, soepaja kami pada
tĕrang, jen estoe maraneh djadi batara.
Djeung deui geura marigawe hade atawa
marigawe goreng, soepaja kami hareran
24 sarta ningali sarereja. 'Satĕmĕnna, ma-
raneh teh sipat noe teu aja, sarta pa-
gawean maraneh sipat euweuh; saha-
saha noe milih ka maraneh, [b] matak
giroek. *a* p. 42 : 9; 45 : 21. *b* 5 Moesa 18 : 12.
25 Kami ngageuingkeun hidji djalma ti
kaler, [a] sarta pidjĕboeleunana ti pang-
bidjilan panon-poë; [b] nja eta pinjĕboe-
teun djĕnĕngan kami, sarta bakal nga-
datangan ka pangkat-pangkat sakoema-
ha ka leutak, djeung sakoemaha toekang
26 parijoek ngaloeloeh taneuh likĕt. 'Saha
[c] noe moepoelihkeun eta ti mimitina,
soepaja kami pada tĕrang? saha noe
moepoelihkeun ti tadina, soepaja kami
misaoer: Bĕnĕr eta teh? Mapan taja
noe poepoelih, mapan taja noe bebedja,
mapan taja noe ngadenge omongan ma-
27 raneh. 'Kami noe pangheulana ngalahir
ka Sion: Toeh, toeh, di ditoe! sarta
kami ka Jĕroesalem rek maparin hidji
28 noe mawa bedja ngeunah. 'Ana kami
ret ningali, saoerang ge teu aja; estoe
di lĕbah eta teh taja pisan pangrĕmpa-
gan, noe beunang ditanja koe kami,
29 sarta noe bisa ngabalĕsan omong. 'Sa-
tĕmĕnna, eta sakabeh teh tjoemah, pa-
gaweanana euweuh, ari artja-artjana
sasat angin djeung sija-sija.

*a* p. 46 : 11. *b* Esr. 1 : 2. *c* p. 43 : 9.

## PASAL 42.

Toeh, abdi kami, noe dihajeukan koe
kami, kakasih kami, [a] noe dipikarĕsĕp
koe hate kami! Eta koe kami geus di-
teundeunan [b] Roh kami, bakal ngoewar-
2 keun hoekoem ka oerang kapir. 'Moal
gĕgĕroan, moal hahaokan, sarta moal
aja noe ngadenge sowarana dina loeloe-
3 roeng. 'Hoë noe pitĕs koe eta hamo
bakal disapatkeun; dĕlĕs noe ngĕboel
keneh koe eta hamo bakal dipareuman;
ngaloewarkeunana hoekoem teh tang-
4 toe satoehoe. 'Moal keuna koe soerĕm,
djeung moal keuna koe pitĕs; mĕta-
keunana hoekoem di boemi tangtoe da-
tang ka toetoegna; sarta poelo-poelo
[c] bakal pada ngarĕp-ngarĕp kana papa-
konna. *a* Mat. 3 : 17; 12 : 18.
*b* p. 61 : 1. *c* p. 51 : 5.

5 Kijeu timbalan Allah Pangeran, [a] noe
ngadjadikeun langit sarta dipasangkeu-
nana, noe meberkeun boemi sarta djeung
bibidjilanana, noe maparin amběkan ka
bangsa noe noempakan eta, kitoe deui
soekma ka sakoer noe loemampah dina
6 eta: 'Ijeu kami Pangeran anoe njaoer
maneh djeung saběněr-běněrna, sarta rek
njandak leungeun maneh; toer maneh
koe kami bakal diraksa, [b] djeung ditang-
toekeun baris pĕrdjangdjian oemat, ba-
7 ris pitjahajaeun oerang kapir; 'pikeun
[c] ngabeuntakeun panon noe lolong, pi-
keun ngabidjilkeun sakitan tina pan-
djara, ngabidjilkeun tina pangberokan
8 sakoer noe dijoek di noe poěk. 'Ijeu
kami Pangeran; [d] kitoe djěněngan kami;
sarta [e] kahormatan kami koe kami moal
dibikeun ka noe sedjen, djeung poedjian
9 kami moal dibikeun ka artja-artja. 'Pěr-
kara noe heubeul geuning geus pada
boekti; ajeuna kami ngoewarkeun pěr-
kara noe anjar; samemehna djadi koe
kami diëmbarkeun ka maraneh.

*a* p. 44 : 24. *b* p. 49 : 6, 8. *c* p. 29 : 18. *d* 2 Moesa 3 : 14, 15. *e* p. 48 : 11.

10 Eh sakoer, noe lalajaran di laoet, kitoe
deui pangeusi laoet, poelo-poelo sarta
djeung priboemina! [a] geura njaranjikeun
ka Pangeran hidji poepoedjian anjar;
nja nganjanjikeun poedjianana ti toeng-
11 toeng boemi. 'Těgal lěga djeung nagara-
nagarana koedoe pada njowara, kitoe
deui desa-desa noe ditjitjingan oerang
Kedar; [b] priboemi Sela koedoe sarěng-
gak, ambal-ambalan ti poentjak goe-
12 noeng-goenoeng. 'Koedoe [c] pada njang-
gakeun kahormatan ka Pangeran, djeung
ngoewarkeun poedjianana di poelo-poelo.
13 'Pangeran měngke mijos sapěrti prawira,
[d] bade ngageuingkeun kasarěgěpan tjara
pradjoerit; bade soerak, toer ngagěntra
tarik; bade nawiskeun kawasana ka
14 moesoeh-moesoehna. 'Kami [e] ngantěp
ti baheula; kami teh repeh bae, ngarě-
kětkeun andjeun; ajeuna kami rek nga-
děngek tjara noe ngadjoeroe, rek njěgor
15 djeung ngagěbos sakali. 'Goenoeng-goe-
noeng djeung pasir-pasir koe kami rek
diroeksak, djeung sakabeh dangdaoenan
rek disina perang; ari waloengan-wa-
loengan koe kami rek didjadikeun poelo,
16 djeung sitoe-sitoe rek disina saät. 'Sarta
noe lolong koe kami rek ditaroejoen
dina djalan noe teu njaraho eta; koe
kami rek diběněrkeun dina djalan noe
teu njaraho eta; ari noe poěk koe kami
ti heulaeunana rek didjadikeun tjaäng,
sarta [f] noe poengkal-pengkol rek dilěm-
pěngkeun. Nja eta pěrkara noe koe kami
rek didaměl, sarta maranehanana koe
17 kami moal ditinggal. 'Ari sakoer noe
ngaranděl ka artja sipat oekir, sarta
noe ngaromong ka artja sipat tjitak,
jen: Nja adjěngan batara koering: eta
mah pialoendoereun ka toekang, [g] bari
areraeun katjida.

*a* Djab. 33 : 3. *b* p. 16 : 1. *c* Wahj. 14 : 7. *d* Djab. 78 : 65; p. 59 : 17. *e* p. 57 : 11. *f* p. 40 : 4. *g* p. 44 : 10, 11.

18 Eh, noe tarorek! geura pada ngadenge;
sarta maraneh noe lolong! geura pada
19 beunta, soepaja narendjo. 'Saha noe lo-
long saroepa abdi kami? atawa torek
sapěrti piwarangan kami? Saha noe lo-
long sapěrti eta noe roentoet djeung
kami, sarta lolong tjara abdi Pangeran?
20 'Maneh nendjo reja pěrkara, tapi koe
maneh teu diëstoekeun; tjeuli molongo,
21 tapi teu ngadenge. 'Pangěrsa Pangeran,
koe karana kaädilan andjeunna, nga-
goengkeun toret, sarta dimoeljakeunana.
22 'Děmi eta teh bangsa noe geus dira-
jahan sarta dirampogan; kabeh ge keuna
koe djirět, ngaringkoek dina lombang-
lombang, sarta ditareundeun dina pang-
berokan-pangberokan; pada djadi raja-
heun, sarta taja noe ngaleupaskeun;
pada djadi rampogeun, sarta taja noe
23 ngomong: Poelangkeun.'Saha lěbah ma-
raneh noe dek ngawaro kana piwoeroek
noe tadi? saha noe dek ngarěgěpkeun
djeung ngagoegoe kana hal pika-hareu-
24 peun? 'Saha teja noe njelehkeun Jakoeb,
sina dirampog, njelehkeun Israil ka noe
ngararajah? lain Pangeran? [a] Ari sa-
babna oerang baroga dosa ka andjeunna;
sarta eta teu daraekeun ngalakonan dja-
lan andjeunna, djeung teu naroeroet
25 kana toret andjeunna. 'Kitoe noe matak
andjeunna ka maranehanana namplok-
keun běndoena noe leuwih sewot, sarta
pěrang noe leuwih bangět; seug maneha-
nana koe eta disoendoet sakoeriling-
na, tapi koe manehanana teu dika-
njahokeun; sarta manehanana koe eta
dihoeroe, tapi koe hate manehanana
hanteu dipadoeli.

*a* Jěr. 2 : 19.

## PASAL 43.

Děmi ajeuna timbalan Pangeran, noe
ngadaměl maneh, eh Jakoeb! noe
ngadjadikeun maneh, eh Israil! nja kijeu:
[a] Oelah sijeun-sijeun, karana maneh koe
kami geus didjait; kami geus njaoer ka
maneh, [b] disěboet ngaran; maneh teh
2 anoe kami. 'Tijap-tijap maneh meuntas
něroes tjai, [c] tangtoe koe kami disa-
rěngan; ari njorang waloengan, moal
lapoet ka maneh; tijap-tijap maneh leum-
pang njorang seuneu, moal toetoeng,
sarta maneh koe hoeroeng moal kalen-
3 tab-lentab atjan. 'Karana kami Pange-
ran nja Allah maneh, [d] Kasoetji Israil,
Djoeroe-salamět maneh; kami geus nje-
lehkeun Měsir, [e] djadi paněboes maneh;
kitoe deui Koes djeung Sěba, djadi ga-
4 ganti maneh. 'Sapedah maneh dipika-
adjen koe pangrasa kami, djeung dihor-
mat, sarta kami miasih ka maneh, noe
matak kami njelehkeun manoesa, djadi
gaganti maneh; nja njelehkeun bangsa-
bangsa, djadi gaganti njawa maneh.
5 'Oelah sijeun-sijeun, karana kami njarě-
ngan ka maneh; [f] kami rek ngadatang-
keun toeroenan maneh ti wetan, sarta
maneh koe kami rek dikoempoelkeun
6 ti koelon; 'kami ka kaler rek nimbalan:
Selehkeun; kitoe deui ka kidoel: Oelah
dihalangan; poetra kami lalaki datang-
keun ti noe djaoeh, poetra kami awewe
7 datangkeun ti toengtoeng boemi; 'oeng-
gal-oenggal djalma [g] noe katělah koe
djěněngan kami, sarta noe beunang kami
ngadaměl baris kamoeljaän kami; koe
kami eta teh didjadikeun, malah koe
8 kami eta teh disampoernakeun. 'Geura
ka-loewarkeun oemat lolong panonan,
9 kitoe deui noe tarorek tjeulian. 'Saka-
beh oerang kapir koedoe karoempoel
sarerejana, sarta bangsa-bangsa koedoe
ngarijoeng; [h] tjik, saha di lěbah eta noe
bisa moepoelihkeun hal kitoe, atawa
ka kami sakabeh ngabedjakeun pěrkara
noe heubeul? koedoe ngajakeun saksina,
soepaja dirina diběněrkeun; atawa koe-
doe ngadarenge, sarta ngaromong: Jakti.
10 'Nja maraneh noe djadi saksi kami,
lahiran Pangeran, sarta abdi kami, beu-
nang kami milih; soepaja maraneh pada
nganjahokeun djeung pěrtjaja ka kami,
sarta pada ngaharti jen kami teh anggěr;
[i] heulaeun kami taja Allah didjadikeun,
sarta pandeurieun kami hamo piajaeun.
11 'Ijeu kami bae Pangeran; [j] sarta taja
12 Djoeroe-salamět djaba ti kami. 'Nja
kami noe maparin njaho; nja kami noe
njalamětkeun; nja kami noe ngembar-
keun, sarta taja deui di maraneh; mana
maraneh saksi kami, lahiran Pangeran,
13 sarta kami teh Allah. 'Samalah [k] ti
barang aja poë, kami teh nja eta; [l] sarta
ti panangan kami taja noe bisa nga-
leupaskeun; kami kěrsa ngadaměl, na
saha noe bakal ngahalangan?

*a* p. 41 : 10, 14. *b* 2 Moesa 31 : 2; 33 : 12. *c* Djab. 66 : 12. *d* p. 41 : 14. *e* Sil. 21 : 18. *f* p. 11 : 12; Djak. 8 : 7. *g* Jěr. 14 : 9. *h* p. 41 : 22, 26. *i* p. 44 : 6. *j* Hos. 13 : 4. *k* Djab. 90 : 2. *l* 5 Moesa 32 : 39.

14 Kijeu timbalan Pangeran, noe nga-
djait maraneh, Kasoetji Israil: Nja koe
karana maraneh noe matak kami mi-
warangan ka Baboel, sarta koe kami
rek dioendoerkeun eta sakabeh, djadi
kakaboeran, těgěs oerang Kasdim, toem-
pak kapal-kapal parantina sěsěnggakan.
15 'Kami teh Pangeran, Kasoetji maraneh,
noe ngadjadikeun Israil, [a] Radja ma-
16 raneh. 'Kijeu timbalan Pangeran, [b] noe
maparin djalan dina laoet, sarta dina
17 tjai gěde maparin geusan njorang; 'noe
ngaloewarkeun kareta djeung koeda, ba-
lad djeung noe karawasa teja, wani
pagoletak sarerejana, sarta teu haroe-
dang deui, pěs tjara dělěs parareum:
18 'Montong ngaringětkeun pěrkara noe
heubeul, sarta montong malikiran pěr-
19 kara baheula. 'Masing nganjahokeun,
kami rek ngadaměl hidji pěrkara noe
anjar, ajeuna pidjadieunana; geus tang-
toe ěngke koe maraneh katangen. Sa-
estoena, di těgal lěga kami rek ngaja-
keun hidji djalan, [c] sarta di ěnggon rehe
kami rek ngajakeun waloengan-waloe-
20 ngan. 'Sato galak bakal pada ngahor-
matan ka kami, adjag reudjeung ma-
noek naäm; sabab kami di těgal lěga
maparin tjai, di ěnggon rehe maparin
waloengan-waloengan, keur inoemeun
oemat kami, anoe beunang kami milih.
21 'Nja eta oemat beunang kami ngadja-
dikeun pikeun kami, [d] bakal pada nja-
22 ritakeun poedjian kami. 'Tatapi maneh,
Jakoeb! ka toekang teu sasambat ka
kami; ěnjana mah maneh, Israil! djadi
23 bosěn ka kami. 'Maneh ka kami teu

njanggakeun domba keur koerban ma-
neh doeroekan; djeung teu ngahormat
ka kami koe koerban maneh peuntjitan;
kami ka maneh teu ngagawekeun mawa
koerban kadaharan, djeung teu njape-
24 keun ka maneh mawa doepa. 'Maneh
teu mangmeulikeun kami [e] djaringao,
djeung teu ngawarĕgkeun ka kami koe
gadjih koerban maneh peuntjitan. Sa-
balikna maneh mah ngagawekeun ka
kami koe dosa-dosa maneh, sarta nja-
pekeun ka kami koe kadorakaän maneh.
25 'Ijeu kami pisan [f] noe ngaleungitkeun
kamasijatan maneh koe karana kami;
sarta dosa-dosa maneh koe kami hanteu
26 dipiĕmoet. 'Geura mere ingĕt ka kami;
[g] hajoe, oerang oeroes-oeroes djeung
kami; maneh geura njarita, soepaja ma-
27 neh dibĕnĕrkeun! 'Karoehoen maneh
noe mimiti milampah dosa, djeung sa-
koer noe ngoeroeskeun ka maneh pada
28 migawe masijat ka kami. 'Mana kami
rek nganistakeun kapala-kapala kasoe-
tjian, sarta rek njelehkeun Jakoeb kana
hoekoem ditoempĕs, njelehkeun Israil
kana hoekoem digogoreng. *a* p. 33:22.
*b* 2 Moesa 14:14, 28. *c* p. 41:18. *d* 2 Sam. 7:24;
1 Petr. 2:9. *e* 2 Moesa 30:23. *f* p. 44:22. *g* p. 1:18.

## PASAL 44.

Dĕmi ajeuna, [a] eh Jakoeb, abdi kami!
eh Israil, anoe beunang kami milih!
2 geura dengekeun: 'Kijeu timbalan Pa-
ngeran, [b] noe ngadamĕl ka maneh, sarta
noe ngadjadikeun ka maneh ti waktoe
dikandoeng, anoe mitoeloeng ka maneh:
Eh, abdi kami Jakoeb! eh [c] Jĕsoeroen,
anoe beunang kami milih! oelah sijeun-
3 sijeun. 'Karana [d] kami rek ngoetjoer-
keun tjai ka noe halabhab, kitoe deui
soesoekan-soesoekan ka noe toehoer;
[e] kami rek ngoetjoerkeun Roh kami
ka toeroenan maneh, kitoe deui kabĕr-
kahan kami ka anak-intjoe maneh.
4 'Mangke eta djaradi dina antara djoe-
koet, sapĕrti waroe lot di sisi kokotjoran
5 tjai. 'Ijeu bakal ngomong, jen: Kaoela
kagoengan Pangeran; eta bakal njĕ-
boetkeun maneh koe ngaran Jakoeb;
ari itoe bakal noelis koe leungeun, jen
kagoengan Pangeran, bari nĕlahkeun
maneh ngaran Israil. *a* p. 41:8. *b* p. 43:21.
*c* 5 Moesa 32:15. *d* p. 43:20; 55:1. *e* Joh. 7:38.
6 Kijeu timbalan Pangeran, Radja Israil,
sarta Poerah-ngadjaitna, tĕgĕs Pangeran
sawadya-balad: [a] Kami noe pangheulana,
djeung kami noe pangpandeurina, sarta
7 taja Allah djaba ti kami. 'Na saha noe
rek ngoewarkeun sapĕrti kami, djeung
moepoelihkeun eta, sarta ngatoer eta
di pajoeneun kami, ti sĕmĕt kami nga-
jakeun oemat langgĕng? Noe kitoe koe-
doe moepoelihkeun pĕrkara noe pida-
tangeun, sarta hal anoe piboektieun.
8 'Maraneh oelah sarijeun, djeung oelah
mariris; naha koe kami lain diĕmbar-
keun ka maneh ti bareto, sarta dipa-
parin njaho? Mapan [b] maraneh saksi
kami. Karah aja deui Allah, djaba ti
kami? Saĕnjana [c] taja deui batoe ka-
9 rang; kami mah teu njaho. 'Noe nja-
rijeun artja pada sija-sija kabeh; [d] djeung
eta barangna noe araloes teh taja ga-
wena; ari saksina nja diri maraneha-
nana; teu narendjo djeung teu baro-
gaeun kanjaho, mana bakal areraeun.
10 'Saha noe rek njijeun aällahan, atawa
njitak artja, noe taja pisan gawena?
11 'Masing njaho, [e] eta sabatoer-batoerna ba-
kal areraeun; mapan toekang-toekang-
na bangsa manoesa. Masih karoempoel
sakabeh, dĕg narangtoeng, tangtoe meu-
gang reuwas, meunang era sarerejana.
12 'Toekang beusi njijeun kampak; pek
digawe make arĕng roehaj; diroepakeu-
nana koe paloe, dipigawena koe leu-
ngeunna noe bĕdas; malah teu barang-
hakan, datang ka bejak tanaga; teu
13 nginoem tjai, datang ka tjapena. 'Toe-
kang kai [f] masangkeun sipatan, kaina
ditjirian koe pamoelas, dipapas koe rim-
bas; seug ditjirian koe djangka, sarta
dipigawe niroe roepa djalma, noelad
kaäloesan manoesa, sina tjitjing di djĕro
14 imah. 'Los eta teh noewar ki poetri
adjang dirina, boh njokot ki djati atawa
ki pasang, milih noe teuas dina ka-
kaian leuweung; prak mĕlak ki damar,
15 sarta koe hoedjan digĕdekeun. 'Ari geus
kitoe keur manoesa, baris didjijeun soe-
loeh; pek eta njokot sawareh, bari seug
sidoeroe; ongkoh didjijeun seuneu, di-
pake meuleum roti, ongkoh didjijeun
aällahan, bari seug disĕmbah; didjijeun
16 artja, bari seug soedjoed ka dinja. 'Sa-
parona didoeroek di djĕro seuneu, sa-
parona deui dipake sarat njatoe laoek,
nja ngagoreng daging, sarta datang ka

seubeuhna; samalah sidoeroe, bari ngo-
mong: Euleuh, aing haneut, ngarasa
17 seuneu. 'Ari sesa kai teja koe eta di-
djijeun aällahan, keur piartjaeunana;
prak soedjoed ka dinja, bari njĕmbah,
sarta nĕnĕda ka dinja, pokna: Moegi-
moegi koering leupaskeun; karana nja
18 adjĕngan batara koering! 'Eta teh teu
barogaeun kanjaho djeung teu baroga-
eun pangarti, [g] wantoe-wantoe panonna
dilampat, mana teu bisaeun nendjo, kitoe
deui hatena, mana teu bisaeun ngaharti.
19 'Djeung koe eta hanteu dipiingĕt, sarta
taja kanjahona djeung taja pangartina
baris ngomong kijeu: Saparona koe aing
geus didoeroek di djĕro seuneu, samalah
dina roehakna aing meuleum roti, ngago-
reng laoek, bari seug dadaharan; naha
sesana koe aing rek didjijeun kagiroe-
20 kan, rek soedjoed ka sapotong kai? 'Eta
teh njatoe lĕboe; kasimpangkeun koe
hate kabĕlĕdjog, noe matak teu bisaeun
ngaleupaskeun njawana, sarta teu ngo-
mong kijeu: Naha leungeun aing lain
njĕkĕl bohong? *a* p. 41 : 4 ; 48 : 12 ;
Wahj. 1 : 8, 17. *b* p. 43 : 10, 12. *c* 1 Sam. 2 : 2.
*d* p. 41 : 29 ; 45 : 16. *e* Jĕr. 10 : 14. *f* Jĕr. 10 : 3.
*g* p. 6 : 10 ; 45 : 20.

21 Eh Jakoeb! eh Israil! ingĕtkeun noe
tadi; karana maneh teh abdi kami; nja
kami noe ngadjadikeun ka maneh; estoe
maneh teh abdi kami; eh Israil! maneh
22 koe kami moal dilalikeun. 'Kamasijatan
maneh [a] koe kami geus dileungitkeun
sapĕrti mĕndoeng; kitoe deui dosa-dosa
maneh sapĕrti mega. Geura balik ka
kami; karana maneh koe kami geus
23 didjait. 'Eh langit! [b] geura sĕnggak; ka-
rana Pangeran geus ngadamĕl kitoe; eh
ĕnggon boemi noe harandap! geura sa-
roerak; eh goenoeng-goenoeng, leuweung
djeung sakabeh kakaian anoe aja di
djĕrona! geura barerag sĕnggak; karana
Pangeran geus ngadjait Jakoeb, djeung
nawiskeun kamoeljaänana di Israil.
*a* p. 43 : 25 ; 45 : 22. *b* Djab. 96 : 11 ; p. 49 : 13.

24 Kijeu timbalan Pangeran, noe ngadjait
ka maneh, sarta noe ngadjadikeun ka
maneh ti waktoe dikandoeng teja: Kami
teh Pangeran, noe ngadamĕl saniskara;
[a] noe masangkeun langit njalira, noe
25 meberkeun boemi koe mantĕn; 'noe nga-
boeroengkeun tanda-tanda toekang soe-
waban, sarta ahli noedjoem pada dige-
lokeun; noe ngoendoerkeun djalma pa-
lintĕr ka toekang, sarta elmoena digĕ-
26 djoelkeun; 'noe ngajakinkeun omongan
abdina, djeung ngalaksanakeun papatah
piwaranganana; noe nimbalan hal Jĕ-
roesalem, jen tangtoe dieusian deui; kitoe
deui hal nagara-nagara Joeda, jen tang-
toe didjĕlĕgkeun deui, sarta tarikolotna
koe kami tangtoe diaradĕgkeun deui;
27 'noe nimbalan ka tjai djĕro: [b] Sing saät!
djeung sakoer waloengan maneh koe
28 kami rek disina toehoer; 'noe nimbalan
[c] hal Kores: Eta teh pangangon kami,
sarta tangtoe ngalaksanakeun sapa-
ngĕrsa kami, bari marentah hal Jĕroe-
salem, jen koedoe didjĕlĕgkeun deui;
kitoe deui hal kabah, jen koedoe dia-
dĕgkeun deui. *a* p. 42 : 5. *b* p. 43 : 16.
*c* p. 41 : 25 ; 45 : 1.

## PASAL 45.

Kijeu timbalan Pangeran ka lisahan
andjeunna, ka [a] Kores, noe koe kami
ditjandak leungeunna, kĕrsa naloekkeun
bangsa-bangsa ka hareupeunana; sarta
kami rek moekaän saboek radja-radja;
kĕrsa moekakeun panto-panto ti heula-
eunana, sarta lawang-lawang moal aja
2 noe meundeutkeun: 'Kami rek angkat
ti heulaeun maneh, ngaratakeun sakoer
noe ngaroenggoenoek; [b] ari panto tam-
baga koe kami rek dibarĕdjadkeun,
3 sarta toelak beusi rek dipotongan. 'Ma-
lah kami ka maneh rek maparin doenya-
brana ĕnggon poëk, djeung pĕpĕndĕman
ĕnggon boeni; soepaja maneh nganjaho-
keun, jen kami Pangeran, Allah Israil,
anoe njaoer ka maneh, [c] disĕboet ngaran.
4 'Koe karana abdi kami Jakoeb, nja eta
Israil, anoe beunang kami milih, noe
matak maneh koe kami disaoer, disĕ-
boet ngaran; kami nĕlahkeun ka maneh,
kilang maneh tatjan njaho ka kami.
5 'Ijeu [d] kami Pangeran; taja deui; taja
Allah djaba ti kami; eta kami kĕrsa nja-
boekan ka maneh, kilang maneh tatjan
6 njaho ka kami. 'Soepaja djalma pada
nganjahokeun ti sĕmĕt pangbidjilan pa-
non-poë sarta ti sĕmĕt pangsoeroepa-
nana, jen euweuh deui djaba ti kami;
7 nja kami teh Pangeran; taja deui. 'Kami
[e] noe ngadjadikeun tjaäng sarta noe
ngajakeun poëk; [f] noe ngadamĕl kasala-
mĕtan djeung noe ngajakeun katjilakaän;

nja kami Pangeran noe ngadamĕl eta
saniskara. *a* 2 Bab. 36 : 22; p. 44 : 28.
*b* Djab. 107 : 16. *c* p. 43 : 1. *d* p. 42 : 8. *e* 1 Moesa
1 : 3. *f* Njanj. 3 : 38.
8 Eh langit! sing njoeroeloekkeun ti
loehoer, sarta mega-mega sing ngoe-
tjoerkeun kabĕnĕran; boemi teh sing
moeka, soepaja ngabidjilkeun kasalamĕ-
tan, djeung kabĕnĕran sing djadi baba-
rĕngan! Nja kami Pangeran noe ngada-
mĕl eta sakabeh.
9 Pibalaïeun sakoer, noe madoean ka
noe ngadjadikeun ka dirina! talaweng-
kar djeung pada talawengkar sipat ta-
neuh! [a] Naha ari taneuh likĕt rek ngo-
mong ka toekang parijoek: Andika teh
njijeun naon? atawa djidjijeunan maneh
rek ngomong: Eta teh teu boga leu-
10 ngeun? 'Pibalaïeun djalma, noe ngomong
ka bapa: Naha bapa ngajoegakeun? ata-
wa ngomong ka awewe: Naha ĕma nga-
11 djoeroekeun? 'Kijeu timbalan Pangeran,
Kasoetji Israil, sarta noe ngadjadikeun
inja: Geura pada nanjakeun ka kami
pĕrkara noe pidatangeun; hal poetra-
poetra kami djeung hal dadamĕlan pa-
nangan kami koe maraneh pasrahkeun
12 ka kami. 'Ijeu kami [b] noe ngadamĕl
boemi, sarta noe ngadjadikeun ma-
noesa noempakan eta; panangan ijeu
kami noe masangkeun langit, djeung
sakabeh baladna koe kami diparentah.
13 'Kami geus ngageuingkeun eta Kores
djeung sabĕnĕr-bĕnĕrna, djeung sakabeh
djalanna koe kami rek diratakeun. Nja
eta [c] tangtoe ngadĕgkeun nagara kami,
djeung ngaleupaskeun oemat kami noe
dibojong; teu kalawan bajaran, djeung
teu kalawan panĕboes; kitoe timbalan
Pangeran sawadya-balad. *a* p. 29 : 16;
Jĕr. 18 : 6; Roem 9 : 20. *b* p. 48 : 13. *c* p. 44 : 28.
14 Kijeu timbalan Pangeran: Beunang ka-
tjapean oerang Mĕsir, sarta kaoentoe-
ngan oerang Koes djeung oerang Sĕba,
djalma djarangkoeng teja, mĕngke pa-
rindah ka maneh, sarta djadi kaboga
maneh; eta bakal pada ngiring ka ma-
neh; parindahna njandang rante; [a] sarta
bakal njarĕmbah ka maneh, nĕda-nĕda
ka maneh, [bari ngomong]: Estoe Allah
linggih di maneh, sarta taja deui; euweuh
15 deui Allah. 'Sajaktosna andjeun teh
Allah noe ngaboenikeun andjeun, noen
16 Allah Israil, Djoeroe-salamĕt! 'Ari itoe
sakabeh bakal areraeun, toer wawira-
ngeun; [b] taroekang njijeun brahala pi-
oendoereun sarejana bari njandang wi-
17 rang. 'Dĕmi Israil mah tangtoe disala-
mĕtkeun koe Pangeran, [c] langgĕng pisan
kasalamĕtanana; maraneh mah hamo
meunang era djeung hamo meunang
wirang langgĕng salalawasna. *a* p. 60 : 14.
*b* p. 44 : 11. *c* p. 55 : 3.
18 Karana kijeu timbalan Pangeran, [a]
noe ngadjadikeun langit; tĕgĕs Allah,
noe ngadamĕl boemi sarta djeung sadi-
jana; tĕgĕs noe nĕtĕpkeun eta; pangdi-
djadikeunana [b] lain soepaja soewoeng,
nja didamĕlna teh soepaja dieusian: Ijeu
19 kami Pangeran; taja deui. 'Kami ngan-
dika teh [c] lain di noe boeni, di ĕnggon
boemi noe poëk; kami ka toeroenan
Jakoeb tara nimbalan kijeu: Maraneh
sing wĕleh nejangan kami; ijeu kami
Pangeran ngandika noe sabĕnĕrna, ngoe-
20 warkeun noe saestoena. 'Eh sakoer, noe
rahajoe ti bangsa kapir! geura karoem-
poel; hijap ka darijeu, geura njalampeur-
keun sarereja: [d] sakoer noe sok ma-
mawa kai artjana, djeung nĕnĕda ka
aällahan noe teu bisa njalamĕtkeun mah,
21 teu barogaeun kanjaho. 'Geura [e] pada
poepoelih, tjik halatoerkeun, malah koe-
doe rĕrĕmpoegan sarereja: Na saha noe
ngabedjakeun hal kitoe ti baheula, mere
njaho eta ti bareto? lain kami Pangeran?
Estoe taja deui Allah djaba ti kami;
Allah noe sipat bĕnĕr, nja Djoeroe-sala-
22 mĕt; taja deui djaba ti kami. 'Eh, saka-
beh toengtoeng boemi! [f] geura maradĕp
ka kami, tangtoe pada disalamĕtkeun;
karana nja kami teh Allah; taja deui.
23 'Kami soempah [g] njĕboet diri kami, ti
lambe kami ka loewar pangandika noe
sabĕnĕrna, sarta hamo balik deui, [h] jen
sakabeh toeoer mĕngke darĕkoe di pa-
joeneun kami, sarta sakabeh letah
24 mĕngke soempah ka kami. 'Ari piomo-
ngeunana hal kami: Ngan di djĕro Pa-
ngeran ajana kabĕnĕran djeung kabĕda-
san; koedoe pada ngadeuheus ka an-
djeunna; sabalikna sakabeh anoe panas
ka andjeunna mah, tangtoe piareraeun.
25 'Sakabeh toeroenan Israil mĕngke dibĕ-
nĕrkeun di djĕro Pangeran, sarta ma-
roedji maneh. *a* p. 42 : 5. *b* 1 Moesa 1 : 2.
*c* p. 48 : 16, 17. *d* p. 44 : 19; 46 : 7. *e* p. 44 : 7;
46 : 9. *f* p. 44 : 22; 55 : 7. *g* 1 Moesa 22 : 16; Ibr. 6 : 13.
*h* Roem 14 : 11; Pil. 2 : 10.

## PASAL 46.

Si [a] Bel ngoedoeproek, si Nĕbo ngoedoe-
poeng; artja-artjana geus sok ka ba-
rahala djeung ka sasatoan; barang noe
sok dibabawa koe maraneh teja, ajeuna
geus dimomotkeun, djadi babawaän sato
2 mopo. 'Patingkoedoepoeng patingkoe-
doeproek sarejana; teu barisaeun nga-
rahajoekeun babawaän, malah dirina
leumpang asoep ka pangdjarahan.

*a* Jĕr. 50 : 2.

3 Geura darengekeun kami, eh anak-
intjoe Jakoeb, sesa anak-intjoe Israil
kabeh, [a] noe pada momotan kami ti
waktoe dikandoeng, dipangkoe ti barang
4 djol ti pianakan! 'Sarta nĕpi ka maneh
kolot kami anggĕr bae, [b] djeung nĕpi ka
maneh bodas boeoek tangtoe koe kami
diais; nja kami noe ngadamĕl, nja kami
noe pimangkoeëun, nja kami noe pinga-
5 iseun, bari dirahajoekeun. 'Na [c] ka saha
maraneh dek ngoepamakeun kami, ata-
wa njaroewakeun kami, atawa ngaban-
6 dingkeun kami, soepaja satanding? 'Noe
kitoe teh olok ĕmas tina kantong, djeung
nimbang perak koe datjin, bari moe-
roehan ka kamasan, pek koe eta didji-
jeun aällahan; toeloej saroedjoed, nja
7 sĕmbahijang. 'Ari aällahan teh [d] dipa-
panggoel dina taktak, diais-ais, diteun-
deun dina pĕrnahna, seug ngadjĕtĕn, teu
pindah-pindah ti ĕnggonna; malah sa-
sambat ka dinja, tapi teu nembalan; teu
bisaeun njalamĕtkeun eta tina kasoesa-
hanana. *a* 5 Moesa 1 : 31; p. 63 : 9. *b* Djab. 71 : 18.
*c* p. 40 : 18. *d* p. 45 : 20; Jĕr. 10 : 5.

8 Sing ngaringĕtkeun eta, djeung sing
djadi parĕngkoeh; eh, djalma masijat!
9 [a] koe maraneh koedoe dipiingĕt. 'Sing
ngaringĕtkeun pĕrkara noe heubeul, ti
djaman lawas; [b] karana kami teja Allah,
taja deui; kami teh Allah, sarta euweuh
10 sasama kami. 'Ti mimitina kami mapa-
rin njaho pitoengtoengeun, sarta ti ba-
heula kami maparin njaho anoe tatjan
kalakon; bari nimbalan: [c] Papasten kami
noe pitĕtĕpeun, sarta kami rek ngalam-
11 pahkeun sapangĕrsa kami. 'Ari [d] ti tĕbeh
wetan kami njaoer hidji manoek bangsa
njambĕr; ti tanah noe djaoeh kami nja-
oer hidji djalma poerah nĕkanan papas-
ten kami. Nja kami noe ngandika, nja
kami noe rek ngaboektikeun; kami noe
ngĕrsakeun, malah kami noe pingadamĕ-
12 leun. 'Darengekeun kami, eh noe hareu-
ras hate, noe djaraoeh tina kabĕnĕran:
13 'Kami keur ngadeukeutkeun kabĕnĕran
kami, moal pidjaoeheun; [e] sarta kasala-
mĕtan kami moal dililakeun; saĕnjana
kami di Sion ĕngke maparin kasalamĕ-
tan, ka Israil maparin kaähengan kami.

*a* p. 44 : 19. *b* p. 45 : 5. *c* Djab. 33 : 11; Sil. 19 : 21.
*d* p. 41 : 25; Jĕr. 49 : 22. *e* p. 52 : 10; 56 : 1.

## PASAL 47.

Eh parawan, anak Baboel! [a] geura
toeroen, gek dijoek dina lĕmah; eh,
anak Kasdim! geura dijoek dina taneuh,
teu make korsi; karana ka maneh moal
njarĕboet deui noe teu pajaän sarta
2 kamĕgahan. 'Geura njokot panggilingan,
[b] pek ngagiling, njijeun tipoeng; geura
boeka tjindoeng maneh, singsatkeun
samping, boeka bitis, los ngaraäs wa-
3 loengan-waloengan! 'Sing tembong orat
maneh, [c] nja sing katendjo wiwirang
maneh; kami arek malĕs, sarta moal
4 narima ka manoesa. 'Ari Poerah nga-
djait oerang [d] padjĕnĕnganana Pange-
5 ran sawadya-balad, Kasoetji Israil.'Eh,
anak Kasdim! geura ngahenen, boes
asoep ka noe poëk; karana ka maneh
moal njarĕboet deui Ratoening sagala
6 karadjaän. 'Kami tadina keur bĕndoe
ka oemat kami; kagoengan kami koe
kami dinistakeun, sarta diselehkeun ka
leungeun maneh; [e] ari maneh teh teu
milampah kawĕlasan ka darinja; tja-
tjakan ka noe kolot pasangan maneh
7 koe maneh dibeuratkeun katjida. 'Sarta
ari omong maneh: Aing pidjadieun radja
salalanggĕngna; datang ka eta pĕrkara
koe hate maneh hanteu dipadoeli, djeung
maneh hanteu ingĕt kana pitĕmaheunana.

*a* p. 26 : 5. *b* 2 Moesa 11 : 5. *c* Jĕr. 13 : 26; Nah. 3 : 5.
*d* p. 41 : 14. *e* Njanj. 5 : 12; Djak. 1 : 15.

8 Ari ajeuna, geura ijeu dengekeun, eh
noe soeka-soeka, noe dijoek sĕnang ati,
noe sok ngomong sadjĕro hate: [a] Ijeu
aing, euweuh deui; aing teh moal dijoek
tjara randa, djeung moal boga rasa ka-
9 lapoeran anak: 'saĕnjana, maneh ĕngke
kadatangan [b] eta doewa pĕrkara, nga-
dak-ngadak, dina poë sahidji: nja ka-
lapoeran anak, sarta djadi randa; ari
ngadatanganana ka maneh bebejakan,
sanadjan [c] loba pisan sihir maneh,

sanadjan toembal maneh rosa katjida.
10 'Karana maneh teh kĕndĕl sadjĕro ka-
gorengan maneh; ari omong maneh:
Taja noe nendjo ka aing; kapintĕran
maneh djeung kanjaho maneh, nja eta
noe njasabkeun ka maneh, datang ka
maneh ngomong sadjĕro hate: Ijeu aing;
11 euweuh deui. 'Mana maneh bakal ka-
datangan katjilakaän, sarta moal njaho
pidjampeëunana; djeung bakal katara-
djang balahi, sarta moal bisa ngaleu-
ngitkeun eta; nja bakal oedjoeg-oedjoeg
kadatangan karoeksakan, sarta koe ma-
12 neh moal kataksir. 'Geura maneh hoe-
dang, pĕtakeun toembal maneh, sarta
pĕtakeun salobana sihir maneh, noe koe
maneh dipake njapekeun diri ti ngo-
ngora; malah-mandar maneh bisa nga-
mangpaätan diri; malah-mandar maneh
13 bisa njingsijeunan. 'Maneh datang ka
poesing tina kalobaän tarekah maneh.
Ajeuna sina haroedang sakoer ahli pa-
lak, noe marĕlĕng kana bentang-ben-
tang, noe narorah saban-saban boelan
teja; sina pada njalamĕtkeun ka maneh
ti sakoer noe bakal ngadatangan ka ma-
14 neh.'Masing njaho, eta teh pidjadieun sa-
pĕrti djarami; bakal pada didoeroek koe
seuneu; moal pibisaeun ngaleupaskeun
dirina ti pangawasa hoeroeng; lain roe-
hak baris sidoeroe, lain seuneu baris
15 dijoek di hareupeunana. 'Kitoe pidjadi-
eunana ka maneh sakoer noe koe ma-
neh dipake njapekeun diri teja; ari sa-
koer noe dagang ka maneh ti mangsa
maneh ngora teja bakal sakaparan-pa-
ran, masing-masing djalanna; taja noe
njalamĕtkeun ka maneh.

*a* Wahj. 18 : 7. *b* p. 51 : 19. *c* Nah. 3 : 4.

## PASAL 48.

Ijeu geura darengekeun, eh anak-intjoe
Jakoeb, noe pada katĕlah koe ngaran
Israil, sarta baridjil ti [a] tjai Joeda; noe
saroempahna kana djĕnĕngan Pangeran,
sarta njarĕboetkeun Allah Israil, tapi
2 lain satoehoena, lain sabĕnĕrna. 'Ka-
rana pada nĕlahkeun maneh tĕdak [b]
nagara soetji, sarta narĕkĕn ka Allah
Israil; Pangeran sawadya-balad, kitoe
3 djĕnĕnganana. 'Kami ti bareto geus ma-
parin njaho pĕrkara noe heubeul teja;
nja eta teh ka laloewar ti lambe kami,
sarta koe kami diëmbarkeun; ari dida-
mĕlna koe kami ngadadak, seug pada
4 boekti. 'Sapedah kami tĕrang, jen ma-
neh teh [c] heuras, sarta beuheung maneh
oerat beusi, djeung tarang maneh tam-
5 baga, 'noe matak kami ka maneh ma-
parin njaho ti bareto; samemeh boekti
koe kami diëmbarkeun ka maneh; soe-
paja maneh oelah ngomong: Brahala
koela noe njijeun kitoe; atawa artja
koela sipat oekir, artja koela sipat tjitak,
6 nja eta noe marentah kitoe. 'Koe ma-
neh geus kadenge; sing waspada ka eta
sakabeh; [d] sarta maneh koemaha teu
rek ngoewarkeun eta? Ti mangsa ajeuna
kami ngembarkeun ka maneh pĕrkara
noe alanjar, nja pĕrkara rarikip, anoe
7 tatjan kanjahoan koe maneh. 'Nja ajeuna
didjadikeunana, lain ti bareto; sarta
memeh poë ijeu tatjan kadenge koe
maneh, soepaja maneh oelah ngomong:
Saĕnjana, koe koela geus kanjahoan.
8 'Ongkoh tatjan kadenge koe maneh,
ongkoh tatjan kanjahoan koe maneh,
ongkoh tjeuli maneh ti bareto teu mo-
longo; karana kami tĕrang, maneh teh
toekang tjidra, djeung maneh teh kasĕ-
boet toekang masijat [e] ti waktoe dikan-
9 doeng. 'Kami rek ngamĕngkekeun bĕn-
doe kami [f] koe karana djĕnĕngan kami,
nja dipĕngkĕk koe karana poedjian kami,
keur pimangpaäteun maneh, sangkan
10 maneh koe kami oelah dibasmi. 'Saĕnja-
na, maneh teh koe kami geus dibĕsot,
tapi lain sapĕrti perak; nja maneh di-
tjoba koe kami di djĕro panglĕboeraning
11 kabalangsakan. 'Koe karana kami, koe
karana kami noe matak kami rek mi-
damĕl kitoe; [g] karana tada teuing nga-
nistakeunana! [h] sarta kahormatan kami
koe kami moal dibikeun ka noe sedjen.

*a* Djab. 68 : 27; p. 51 : 1. *b* Nĕh. 11 : 1; p. 52 : 1. *c* 2 Radj. 17 : 14; Jĕr. 5 : 3. *d* p. 43 : 21. *e* Djab. 58 : 4. *f* p. 43 : 25; Dan. 9 : 19. *g* 4 Moesa 14 : 15. *h* p. 42 : 8.

12 Eh Jakoeb! dengekeun kami; eh Is-
rail, [a] anoe beunang kami njaoer! kami
teh anggĕr; [b] kami noe pangheulana,
13 malah kami noe pangpandeurina. 'Toer
panangan kami [c] noe ngadĕgkeun boemi,
djeung panangan kami tĕngĕn noe ma-
sangkeun langit; ana koe kami disaoer,
14 seug djonghok sarejana. 'Maraneh geura
koempoel sakabeh sarta darengekeun:
Tjik, [d] saha di lĕbah itoe noe moepoe-

lihkeun hal kitoe? Pangeran asiheun [e]
ka dinja; tangtoe eta teh ngalampah-
keun pangĕrsa andjeunna ka Baboel,
djeung ngeunakeun panangan andjeunna
15 ka oerang Kasdim. 'Ijeu kami noe ngan-
dika, malah koe kami eta teh disaoer;
kami noe ngadatangkeun eta, sarta tang-
16 toe loeloes djalanna. 'Hijap ka darijeu,
ka kaoela; ijeu darengekeun: [f] Kaoela
ti mimitina teu ngawoeroek di noe boeni;
ti barang djadi eta pĕrkara, kaoela teh
aja di dinja; ari ajeuna Goesti Pangeran
sarta Rohna noe miwarang kaoela.
17 'Kijeu timbalan Pangeran, [g] noe ngadjait
ka maneh, nja Kasoetji Israil teja: Kami
teh Pangeran, Allah maneh, noe nga-
woeroek ka maneh anoe pimangpaäteun;
anoe noejoen ka maneh dina djalan, noe
18 koe maneh koedoe dilakonan. 'Naha
moen ti bareto [h] maneh ngarĕgĕpkeun
ka timbalan kami! tangtoe kasalamĕtan
maneh geus djadi sapĕrti waloengan,
djeung kabĕnĕran maneh tjara ombak
19 laoet; 'sarta toeroenan maneh tangtoe
geus djadi [i] sapĕrti keusik, djeung bi-
bidjilan awak maneh sapĕrti siki eta;
ngaranna moal dibasmi djeung moal
ditoempoer ti hareupeun kami.

*a* p. 41 : 9. *b* p. 44 : 6. *c* p. 42 : 5; 51 : 13. *d* p. 41 : 22, 23.
*e* p. 45 : 1, 13. *f* p. 45 : 19; Joh. 18 : 20. *g* p. 41 : 14.
*h* Djab. 81 : 14. *i* 1 Moesa 22 : 17.

20 [a] Geura baridjil ti Baboel! geura nga-
balĕtjir ti tanah Kasdim, kalawan so-
wara sĕnggak; geura oewar-aerkeun,
baredjakeun hal kitoe, oetarakeun eta
tĕpi ka toengtoeng boemi; koedoe nga-
romong kijeu: Pangeran geus ngadjait
21 Jakoeb abdina. 'Djeung [b] teu halabha-
beun keur ditaroejoen koe andjeunna
njorang tĕgal saroewoeng; ti djĕro batoe
karang koe andjeunna disina ngotjor
tjai keur maranehanana; ari batoe ka-
rang teh koe andjeunna dibeulah, tjor
22 tjai ngagoelak. 'Ari [c] noe doraka mah,
timbalan Pangeran, teu ngabogaän ka-
salamĕtan.

*a* p. 52 : 11; Jĕr. 50 : 8; Wahj. 18 : 4.
*b* p. 49 : 10. *c* p. 57 : 21.

## PASAL 49.

Eh [a] poelo-poelo! darengekeun kami;
sarta maraneh, eh bangsa-bangsa noe
djaraoeh! geura rarĕgĕpkeun: Pangeran
geus njaoer kami ti waktoe dikandoeng,
ti sĕmĕt padaharan iboe koe andjeunna
2 geus disĕbatkeun pingaraneun kami. 'Ari
biwir kami koe andjeunna didjadikeun
[b] ibarat pĕdang seukeut; kami disimpĕn
koe andjeunna dina aoeb pananganana;
sarta kami koe andjeunna didjadikeun
minangka djamparing herang, diboeni-
keun di djĕro wadah djamparing an-
3 djeunna. 'Sarta andjeunna nimbalan ka
kami: Maneh teh abdi kami Israil, sarta
di djĕro maneh kami rek nandakeun
4 kamoeljaän kami. 'Ari omong kami:
Lah! aing njoesahkeun maneh teh tjoe-
mah bae; aing mejakkeun tanaga teh
sija-sija, nja gaplah; satĕgĕsna hak kami
aja di Pangeran, djeung gandjaran kami
5 aja di Allah kami. 'Ari ajeuna timbalan
Pangeran, noe ngabakoekeun kami ti
waktoe dikandoeng djadi abdina teja,
kami koedoe ngabalikkeun Jakoeb ka
andjeunna, sangkan Israil ka andjeunna
dikoempoelkeun; (karana kami manggih
kahormatan di pajoeneun Pangeran,
sarta Allah kami noe djadi kabĕdasan
6 kami.) 'Djeung deui timbalanana: Saeu-
tik keneh maneh teh djadi abdi kami
baris ngadĕgkeun deui kaom Jakoeb,
sarta ngabalikkeun oerang Israil noe
karaksa; [c] samalah maneh koe kami
ditangtoekeun baris pitjahajaeun oerang
kapir, soepaja maneh matak salamĕt
ti kami nĕpi ka toengtoeng boemi.
7 'Kijeu timbalan Pangeran, [d] Poerah nga-
djait Israil, nja Kasoetji Israil teja, ka
eta hidji noe dipikatjoewa koe djalma-
djalma, djeung dipikagiroek koe bangsa-
bangsa, nja ka eta hidji kawoelaning
sakoer noe karawasa: [e] Radja-radja ba-
kal narendjo, sarta haroedang; kitoe
deui kapala-kapala, sarta bakal saroe-
djoed; koe karana Pangeran noe lang-
koeng toehoe, nja koe karana Kasoetji
8 Israil, anoe milih ka andjeun. 'Kijeu
timbalan Pangeran: [f] Dina mangsa ka-
soekaän kami geus ngaboelkeun ka ma-
neh, sarta dina poë kasalamĕtan kami
geus noeloeng ka maneh; toer maneh
koe kami bakal diraksa, [g] djeung di-
tangtoekeun baris pĕrdjangdjian oemat,
soepaja ngadĕgkeun deui tanah; soepaja
ngamilikkeun deui milik-milik noe sa-
9 roewoeng; 'soepaja marentah [h] ka noe
njandang barogod: Geura baridjil; kitoe
deui ka noe aja di noe poëk: Geura
tarembong. Nja eta bakal diarangon
di sisi djalan-djalan, sarta di sakabeh

pasir boelistir pimanggiheun pangango-
10 nan. 'Moal [i] ngarasa deui langlajeuseun,
djeung moal ngarasa deui halabhab,
sarta moal katodjo koe panas atawa
koe panon-poë; karana digiringna [j] koe
noe Leuwih Wĕlas ka maranehanana,
[k] djeung pada diinoemkeun ka tji-njoe-
11 soe. 'Ari sakabeh goenoeng kami koe
kami rek didjadikeun djalan, sarta dja-
lan kami noe galĕde bakal pada disa-
12 euran. 'Toeh, [l] itoe moeroeboel ti noe
djaoeh; sarta toeh, itoe ti kaler djeung
ti koelon; ari itoe mah ti tanah Sinim.
13 'Eh langit! [m] geura sĕnggak; eh boemi!
masing gĕrah; eh goenoeng-goenoeng!
geura barerag sĕnggak; karana Pange-
ran geus ngalilipoer ka oematna, sarta
kĕrsa ngawĕlasan ka kagoenganana noe
balangsak. *a* p. 41 : 1. *b* Wahj. 1 : 16.
*c* p. 42 : 6; Lal. 13 : 47. *d* p. 48 : 17. *e* p. 52 : 15.
*f* 2 Kor. 6 : 2. *g* p. 42 : 6. *h* p. 42 : 7. *i* Wahj. 7 : 16.
*j* p. 54 : 10. *k* Djab. 23 : 2. *l* Mat. 8 : 11. *m* p. 44 : 23.

14 Dĕmi tjarek Sion: [a] Koering geus di-
tilar koe Pangeran, sarta koering dila-
15 likeun koe Goesti. 'Koemaha ari awewe
bisa mopohokeun ka orokna, datang ka
teu wĕlaseun ka anak beuteungna? Sa-
nadjan eta datang ka mopohokeun, kami
16 mah moal mopohokeun ka maneh.'Ma-
sing njaho, maneh koe kami geus ditoelis
dina doewa dampal panangan; koeta
maneh salawasna aja di hareupeun kami.
17 'Anak maneh pada gĕsat-gĕsoet; ari sa-
koer noe noempoerkeun sarta noe nga-
roeksakkeun ka maneh mah, tangtoe
18 ti maneh baridjil. 'Geura [b] tjĕngkat,
loewak-lijeuk ka sakoeriling, sarta ten-
djo: itoe sakabeh karoempoel, pada moe-
lang ka maneh. Dĕmi hiroep kami! la-
hiran Pangeran, saestoena maneh ĕngke
makeanan diri koe eta sakabeh, sapĕrti
koe pĕrhijasan, djeung dibeubeur koe
19 eta, sapĕrti panganten awewe. 'Karana
moenggoeh ĕnggon maneh noe tarari-
kolot djeung noe saroewoeng, sarta
moenggoeh tanah maneh noe diroeksak
teja: saestoena, ajeuna maneh bakal
sĕsĕk koe priboemi, sarta noe ngalĕglĕg
ka maneh teja bakal pada ngadjaoehan.
20 'Djeung deui maneh noe kalapoeran koe
anak teh, [c] anak maneh bakal ngaro-
mong sarta kadenge koe maneh: Koela
sĕsĕk nja ĕnggon; isĕr atoeh, soepaja
21 koela aja geusan tjitjing. 'Seug maneh
bakal ngomong sadjĕro hate: Saha noe
mangngadjoeroekeun eta ka aing? da aing
kalapoeran koe anak, sarta kadatangan
gaboeg. Aing teh aja di pangbojongan;
sarta disingkirkeun; na saha noe nga-
gĕdean eta? Kapan aing tadi dikarikeun
sorangan; naha eta teh aja di mana?
*a* p. 40 : 27. *b* p. 60 : 4. *c* p. 54 : 1.
22 Kijeu timbalan Goesti Pangeran: Ma-
sing njaho, kami rek ngadjoengdjoeng-
keun panangan kami ka oerang kapir,
sarta [a] nandjeurkeun bandera kami ka
bangsa-bangsa; toeloej eta bakal nga-
lanteurkeun anak maneh lalaki, pada
diais; kitoe deui anak maneh awewe,
23 pada dipoenggoe dina taktak. 'Sarta [b]
radja-radja noe pidjadieun pangatik ma-
neh, djeung prameswarina noe pada pi-
djadieun pangasoeh maneh; [c] bakal nja-
rĕmbah ka maneh, njoeoeh kana taneuh,
[d] bari ngaletakan ngĕrĕs soekoe maneh.
Didinja maneh tangtoe nganjahokeun,
jen kami teh Pangeran, sarta [e] jen sa-
koer noe ngarĕp-ngarĕp ka kami moal
24 meunang era. 'Koemaha [f] ari beubeu-
nangan djalma pĕrkosa bakal dirĕboet?
sarta ari djarahan noe bĕnĕr, koemaha
25 bakal leupas? 'Saestoena kijeu timbalan
Pangeran: Poegoeh pisan djarahan djal-
ma pĕrkosa bakal dirĕboet, sarta ari
beubeunangan djalma lalim bakal leu-
pas; karana [g] kami rek madoean ka
noe madoean ka maneh, sarta anak-
anak maneh koe kami rek disalamĕt-
26 keun. 'Sabalikna, sakoer noe nganijaja
ka maneh mah koe kami rek disina
ngahakan dagingna sorangan, djeung
bakal marabok koe gĕtihna sorangan,
sapĕrti koe anggoer amis. Didinja sa-
niskara daging tangtoe pada nganja-
hokeun, jen kami, Pangeran, Djoeroe-
salamĕt maneh, sarta Poerah ngadjait
maneh, tĕgĕs [h] Allah Jakoeb noe leuwih
kawasa. *a* p. 11 : 12. *b* p. 60 : 16. *c* p. 60 : 14.
*d* Djab. 72 : 9. *e* Djab. 25 : 3. *f* Mat. 12 : 29. *g* Djab.
35 : 1. *h* p. 1 : 24.

## PASAL 50.

Kijeu timbalan Pangeran: Di mana soe-
rat panalak indoeng maraneh, paparin
kami ka dinja tanda disĕrahkeun? atawa
maraneh koe kami didjoewal ka noe
mana noe ngahoetangkeun ka kami teh?
Ĕnjana mah, tina kadorakaän maraneh

noe matak maraneh didjoewal, sarta tina
kamasijatan maraneh noe matak indoeng
2 maraneh disĕrahkeun. 'Koe naon [a] kami
soemping, taja saoerang-oerang atjan?
kami njaoer, taja noe nembalan? [b] Karah
panangan kami pondok pisan, teu bi-
saeun ngaleupaskeun? atawa kami teh
teu kawasa ngarĕboet? Masing njaho, ka-
mi njaätkeun laoet [c] koe panjarek kami,
djeung waloengan koe kami didjadikeun
tĕgal; laoekna baoe, doemeh euweuh
tjai, sarta paraeh sabab kalempohan.
3 'Langit koe kami didangdanan singsarwa
hideung, djeung karoeng koe kami di-
djadikeun pakena.

*a* p. 65 : 2, 12. *b* 4 Moesa 11 : 23. *c* Djab. 18 : 16.

4 Goesti Pangeran [a] ka kami geus ma-
parin letah noe diwoeroek, soepaja kami
ka noe mopo bisa noeloengan koe ka-
saoeran; andjeunna ngageuing saban-
saban isoek; kami koe andjeunna di-
geuing nja tjeuli, soepaja ngadengekeun
5 tjara noe diwoeroek. 'Goesti Pangeran
[b] geus moekakeun tjeuli kami, sarta
kami hanteu moengpang, teu oendoer
6 ka toekang. 'Kami [c] ngasongkeun tong-
gong ka noe rek nareunggeulan, kitoe
deui pipi ka noe pada rek ngadoedoet
boeloe; kami teu mindingan beungeut
kana wiwirang djeung kana tjidoeh.
7 'Karana Goesti Pangeran kĕrsa mitoe-
loeng ka kami; sabab kitoe kami moal
meunang wirang; sabab kitoe beungeut
kami koe kami didjijeun sapĕrti batoe
teuas, da kami teh njaho, jen kami
8 hamo meunang era. 'Anoe ngabĕnĕrkeun
ka kami geus deukeut; [d] saha noe dek
madoean ka kami? Hajoe, oerang nga-
deuheusan barĕng; saha noe boga pra-
kara ka kami? hijap ka dijeu, ka kami.
9 'Masing njaho, Goesti Pangeran kĕrsa mi-
toeloeng ka kami; [e] saha noe bakal
ngahoekoem ka kami? Masing njaho, [f] eta
sakabeh bakal ngaboeroekan sapĕrti si-
pat njamoe, bakal pada dihakan toko.

*a* Mat. 7 : 29. *b* Djab. 40 : 7, 9. *c* Mat. 26 : 67, 68; Joh. 19 : 1—3. *d* Roem 8 : 33. *e* Aj. 34 : 29. *f* p. 51 : 6, 8.

10 Saha di lĕbah maraneh anoe sijeun
koe Pangeran, anoe noeroet ka omong
abdina? Satijap-tijap loemakoe di noe
paroëk, hanteu boga tjaäng, koedoe
sing nganděl kana djĕnĕngan Pangeran,
11 djeung naleukeum ka Allahna. 'Tah ma-
raneh sakabeh, [a] noe sok njijeun seu-
neu, noe pada disaboek obor hoeroeng:
geura los arasoep ka seuneu maraneh
noe roehaj, djeung ka obor hoeroeng
beunang maraneh njoendoetan. Pang-
datang kitoe ka maraneh teh ti pana-
ngan kami; maraneh pingarĕdĕngeun
disasarap kanjĕri.

*a* Jĕr. 17 : 4.

## PASAL 51.

Eh sakoer, noe ngobrek kana kabĕnĕ-
ran, noe narejangan Pangeran! da-
rengekeun kami: Geura pada nendjokeun
kana batoe karang, oeroet maraneh di-
tatah; [a] kitoe deui kana sodong goro-
2 wong, oeroet maraneh dikali. 'Nja nen-
djokeun Ibrahim, karoehoen maraneh,
kitoe deui Sarah, noe ngadjoeroekeun
maraneh teja; karana Ibrahim teh noeng-
gal basana koe kami disaoer; [b] tidinja
koe kami dibĕrkahan, sarta didjĕngkar-
3 keun. 'Karana Pangeran tangtoe nga-
lilipoer ka Sion, ngalilipoer ka sakabeh
tarikolotna; ari tĕgal-lĕgana koe an-
djeunna bade didjadikeun sapĕrti Eden,
djeung tĕgal-lapangna sapĕrti taman Pa-
ngeran teja. Di djĕro Sion teh pika-
panggiheun kaätohan djeung kaboenga-
han, pamoedji soekoer reudjeung sora
njanji.

*a* p. 48 : 1. *b* 1 Moesa 12 : 2; 17 : 2.

4 Eh, oemat kami! rarĕgĕpkeun kami;
eh, rahajat kami! darengekeun kami;
[a] karana ti kami pibidjileun toret, sarta
hoekoem kami rek ditĕtĕpkeun pitja-
5 hajaeun bangsa-bangsa. 'Kabĕnĕran ka-
mi [b] geus deukeut, kasalamĕtan kami
bidjil, sarta panangan kami ĕngke nga-
hoekoeman ka bangsa-bangsa; [c] poelo-
poelo bakal naroenggoe-noenggoe ka
kami, sarta ngalarĕp-ngarĕp ka pana-
6 ngan kami. 'Panon maraneh geura ta-
ranggah ka langit, sarta tarendjokeun
boemi di handap; [d] karana langit teh
mĕngke leungit sapĕrti haseup, djeung
boemi teh mĕngke ngaboeroekan tjara
sipat njamoe, sarta priboemina pipa-
raeheun tjara kitoe pĕtana; sabalikna
ari kasalamĕtan kami mah pitĕtĕpeun
salalanggĕngna, sarta kabĕnĕran kami
moal keuna koe peunggas.

*a* p. 2 : 3. *b* p. 46 : 13. *c* p. 42 : 4. *d* Djab. 102 : 27; p. 34 : 4.

7 Eh sakoer, noe nganjahokeun kana ka-
bĕnĕran! eh oemat, [a] noe baroga toret
kami di djĕro hate! geura darengekeun
kami: Oelah sarijeun koe ngahinakeunana

djalma, djeung oelah rareuwas koe nga-
8 gorengkeunana.'Karana tangtoe eta pada
dihakan toko [b] sapĕrti sipat njamoe,
djeung tangtoe eta pada dihakan gĕgĕt
sapĕrti boeloe domba; sabalikna ari ka-
bĕnĕran kami mah pitĕtĕpeun salalang-
gĕngna, sarta kasalamĕtan kami toeroen-
toemoeroen. *a* Djab. 37 : 31 ; 40 : 9.
*b* Aj. 13 : 28; p. 50 : 9.

9 Eh, panangan Pangeran! [a] moegi tang-
hi, moegi tanghi; mangga geura ngang-
go kabĕdasan; moegi tanghi sapĕrtos
keur djaman koena-koena, alam djalma
baheula-baheula! Lain nja andjeun noe
nĕlasan [b] Rahab, anoe noeblĕs [c] naga
10 teja? 'Lain nja andjeun [d] noe njaätkeun
laoet, tjai sagara gĕde, moenggah dasar
laoet koe andjeun didjadikeun djalan,
pikeun meuntas anoe kenging ngadjait
11 teja? 'Ari sakoer noe beunang ngaleu-
paskeun Pangeran tangtoe baralik, sarta
pidaratangeun ka Sion bari sĕsĕnggakan,
djeung sirahna make kaboengahan lang-
gĕng; kaätohan djeung kaboengahan ba-
kal dipakekeun ka darinja; kasoesahan
djeung roehah-rahoeh mah bakal aloen-
doer. *a* p. 52 : 10. *b* p. 30 : 7. *c* p. 27 : 1. *d* 2 Moesa 14 : 22.

12 Ijeu kami pisan noe ngalilipoer ka
maraneh; [a] na saha maneh, wĕt sijeun koe
manoesa noe keuna paeh, sarta koe anak
Adam noe disamakeun djeung djoekoet;
13 'bari maneh mopohokeun ka Pangeran,
noe ngadamĕl ka maneh, [b] noe masang-
keun langit djeung ngadĕgkeun boemi
teja; sarta maneh sijeun teu pĕtot-pĕtot
sapopoëna koe ambĕk toekang njĕsĕdĕk,
satijap-tijap eta keur sasadijaän dek nga-
roeksak? na di mana ambĕk toekang njĕ-
14 sĕdĕk teh? 'Noe ngaringkoek tangtoe
gantjang dilesotkeun; moal wara paeh
kana roewangan, djeung moal kakoera-
15 ngan rĕdjĕki.'Karana kami teh Pangeran,
Allah maneh, [c] anoe ngaroesoehkeun la-
oet, wani ngagoeroeh ombakna:. [d] Pa-
ngeran sawadya-balad, kitoe djĕnĕnga-
16 nana. 'Sarta kami neundeun pangandika
kami dina biwir maneh, djeung maneh
koe kami dijjoehan koe aoeb panangan
kami, soepaja masangkeun langit, djeung
ngadĕgkeun boemi, sarta soepaja mitja-
toer ka Sion: Maneh teh oemat kami.
*a* Djab. 118 : 6. *b* p. 42 : 5. *c* Aj. 26 : 12. *d* p. 54 : 5.

17 [a] Geura njaring! geura njaring! geuwat
hoedang, Jĕroesalem! noe geus nginoem
ti panangan Pangeran [b] eta loemoer
bĕndoena; loemoer pagijoengan noe gĕde
teja koe maneh geus diinoem, disĕrot-
18 keun. 'Sakabeh anak beunangna nga-
djoeroekeun, hidji ge taja noe noengtoen
ka manehna; sakabeh anak beunangna
ngagĕdean, hidji ge taja noe njĕkĕl leu-
19 ngeunna. 'Maneh geus pinanggih [c] ijeu
doewa pĕrkara; saha noe rek hawatir
ka maneh? nja katiwasan djeung ka-
roeksakan, nja langlajeuseun djeung pĕ-
dang; koemaha kaoela nja rek ngalili-
20 poer ka maneh? 'Anak maneh [d] pada
kapijoehan, tingdjolopong dina pepeng-
kolan sakabeh loeloeroeng, lir banteng
keuna tataheunan; pada pinoeh koe bĕn-
doe Pangeran, koe panjeuseul Allah ma-
21 neh. 'Tina sabab kitoe, ijeu geura denge-
keun, eh noe balangsak, noe mabok, [e]
22 tapi lain koe anggoer: 'kijeu timbalan
Goesti maneh, nja eta Pangeran, sarta
Allah maneh, noe mangngoeroeskeun pra-
kara oematna: Masing njaho, eta loemoer
pagijoengan, nja loemoer gĕde noe dieusi
bĕndoe kami teja, koe kami geus ditjan-
dak ti leungeun maneh, moal diinoem-
23 inoem deui koe maneh. 'Sarta loemoer
teh koe kami rek diteundeun dina leu-
ngeun [f] sakoer noe njangsara ka maneh,
noe ngaromong ka diri maneh kijeu teja:
Geura nangkoeban, aing dek njarorang;
seug koe maneh tonggong sorangan di-
djijeun tjara taneuh, djeung sapĕrti loe-
loeroeng, baris eta noe njarorang.
*a* p. 52 : 1. *b* Djab. 75 : 9. Wahj. 14 : 10. *c* p. 47 : 9.
*d* Njanj. 2 : 11, 19. *e* p. 29 : 9. *f* p. 49 : 26.

## PASAL 52.

Eh Sion! geura njaring, geura njaring;
geuwat make kabĕdasan maneh! Eh
Jĕroesalem, [a] nagara soetji! geura make
papakean maneh noe araloes; karana
maneh ka-hareupna moal diasoepan deui
2 noe koeloep [b] atawa noe nadjis. 'Eh
Jĕroesalem! geura ngirabkeun maneh,
ngaleungitkeun ngĕrĕs; geuwat hoedang,
gek dijoek; eh, anak Sion noe didjarah!
geura boeka bĕlĕnggoe beuheung maneh.
3 'Karana kijeu timbalan Pangeran: Mara-
neh didjoewal teja [c] teu karana dibajar;
sarta mangke ditĕboesan teu kalawan
4 oewang. 'Karana kijeu timbalan Goesti
Pangeran: Oemat kami dina mimitina
ijang ka Mĕsir, [d] ngoembara di dinja;

djeung deui oemat teh dikanijaja koe
5 Asoer euweuh sababna.'Ari ajeuna, kami
teh aja naon di dijeu? lahiran Pangeran,
sapedah oemat kami geus dibawa teu
karana dibajar; ari noe kawasa ka dinja
pada soesoerakan, lahiran Pangeran, [e]
sarta djĕnĕngan kami teu pĕtot-pĕtot
6 sapopoëna digogoreng. 'Tina sabab kitoe
oemat kami tangtoe nganjahokeun kana
djĕnĕngan kami; tina sabab kitoe tang-
toe pada nganjahokeun dina poëan eta,
jen nja kami teja noe ngandika: Tah,
ijeu kami. *a* p. 48 : 2. *b* Wahj. 21 : 27.
*c* Djab. 44 : 13. *d* 1 Moesa 15 : 13. *e* Jĕh. 36 : 20.

7 [a] Koe matak rĕsĕp di goenoeng-goe-
noeng soekoe djalma noe mawa bedja
ngeunah, noe ngoewarkeun kasĕnangan,
noe ngawartakeun kahadean, noe ngoe-
warkeun kasalamĕtan; noe mopojan ka
Sion kijeu: Allah maneh djoemĕnĕng ra-
8 dja. 'Aja sowara [b] toekang kĕmit maneh;
pada narikkeun sowara, sĕsĕnggakan
sarereja; karana eta pinarendjoëun pa-
hareup-hareup, dimana Pangeran moelih
9 ka Sion. 'Eh, sakoer tarikolot Jĕroesa-
lem! geura barerag sĕnggak sarereja;
karana Pangeran geus ngalilipoer ka
10 oematna, ngadjait Jĕroesalem. 'Pange-
ran geus singkil pananganana noe soetji
di hareupeun panon sakabeh bangsa; [c]
djeung sakabeh toengtoeng boemi mĕng-
ke narendjo kasalamĕtan Allah oerang.
11 'Geura njalingkir! geura njalingkir! [d] geu-
wat baridjil ti dinja; oelah njarabak noe
nadjis! Eh, sakoer toekang nanggoeng
paparabotan Pangeran! geura baridjil ti
12 tĕngahna, bari ngabĕrĕsihan diri. 'Ka-
rana maraneh baridjil teh moal kalawan
roesoeh; sarta maraneh moelang teh
moal djalan kaboer; karana Pangeran
noe piangkateun ti heulaeun maraneh,
[e] sarta noe ngiringkeun maraneh nja
Allah Israil. *a* Nah. 1 : 15; Roem 10 : 15.
*b* p. 62 : 6. *c* Djab. 98 : 1—3. *d* p. 48 : 20; 2 Kor.
6 : 17. *e* p. 58 : 8.

13 Masing njaho, [a] abdi kami teja bakal pin-
tĕr nja lalampahan; tangtoe djadi agoeng,
14 nja poendjoel, nja loehoer pisan. 'Sakoe-
maha loba djalma mĕlĕngĕk koe hal
maneh, [b] (sakitoe roeksak pasĕmonna
alah batan djalma, sarta roeksak dĕdĕgna
15 alah batan anak Adam,) 'nja kitoe pisan
abdi teja matak pingarendjageun bangsa
loba; ari radja-radja bakal pada ngaba-
lĕmkeun biwir koe hal eta; [c] karana
djalma noe tatjan ditjaritaän, nja eta
noe bakal narendjo, sarta noe tatjan
ngadarenge, nja eta noe bakal ngaharti.
*a* p. 42 : 1. *b* p. 53 : 3. *c* Roem 15 : 21.

## PASAL 53.

Saha [a] noe geus pĕrtjaja ka pangoewa-
ran kaoela sadaja? djeung ka saha
2 geus boekti panangan Pangeran? 'Ka-
rana andjeunna sapĕrti [b] siroeng dja-
dina di pajoeneunana, djeung sapĕrti
akar ti djĕro taneuh keëng; hanteu
aloes dĕdĕgna, djeung hanteu moelja;
ari koe oerang ditĕgĕskeun, geuning
taja roepana noe matak oerang rĕsĕp
3 ka andjeunna. 'Andjeunna [c] dipikatjoe-
wa, sarta panghina-hinana djalma; nja
djalma sangsara, djeung sok katara-
djang kasakit, sarta tjara noe matak
mindingan beungeut; andjeunna dipi-
katjoewa, sarta koe oerang hanteu pisan
diadjenan. *a* Joh. 12 : 38; Roem 10 : 16. *b* p. 11 : 1.
*c* Djab. 22 : 7; p. 49 : 7; Mark. 9 : 12.

4 Saestoe-estoena, [a] andjeunna geus nga-
momotan andjeun koe kasakit-kasakit
oerang, sarta geus nanggoeng kasang-
saraän oerang; ari koe oerang mah di-
sangka andjeunna disiksa, digĕboeg koe
5 Allah sarta disoesoekĕr. 'Ĕnjana mah [b]
andjeunna diraheutanana tina kamasi-
jatan oerang, dirĕmoekkeunana tina ka-
dorakaän oerang; pamĕpĕrih anoe ma-
tak oerang salamĕt tĕrap ka andjeunna,
sarta koe raraheut andjeunna oerang
6 teh geus ditjageurkeun. 'Oerang saka-
beh [c] pada sasab tjara domba; oerang
pada noeroet kana djalan sorangan-so-
rangan bae; dĕmi kadorakaän oerang
sakabeh [d] koe Pangeran geus diambroeg-
keun ka andjeunna. *a* Mat. 8 : 17.
*b* 1 Petr. 2 : 24. *c* 1 Petr. 2 : 25. *d* 2 Kor. 5 : 21.

7 Andjeunna disĕdĕkkeun, tapi ngawa-
jahnakeun andjeun, djeung [a] teu kĕrsa-
eun ĕngah lambena; [b] andjeunna di-
toengtoen ka pameuntjitan tjara anak
domba, djeung sapĕrti domba noe balĕm
di hareupeun noe ngagoentingan, nja
kitoe andjeunna hanteu ĕngah lambena.
8 'Andjeunna geus dihandjatkeun tina ka-
roepĕkan sarta tina hoekoeman; [c] djeung
saha noe rek njĕboetkeun pioemoereu-
nana? karana andjeunna geus ditjandak
ti tanah djalma hariroep; tina kama-

sijatan bangsa kaoela noe matak an-
9 djeunna keuna balahi. 'Ari pikoeboereu-
nana ditangtoekeun di noe daroraka,
[d] tatapi andjeunna mangsa geus poepoes
aja di noe beunghar; [e] doemeh andjeunna
hanteu pisan midamĕl kasalahan, sarta
dina lambena taja pisan tjidra.

*a* 1 Petr. 2 : 23. *b* Lal. 8 : 32. *c* Roem 6 : 9; Ibr. 7 : 24. *d* Mat. 27 : 57. *e* 1 Petr. 2 : 22.

10 Satĕgĕsna pangĕrsakeun Pangeran
ngarĕmoekkeun andjeunna, maparin ka-
sakit; [a] dimana koe andjeun njawana
geus didjadikeun koerban kasalahan teh,
tangtoe andjeunna ningali toeroenan
djeung mandjangkeun joeswa, sarta pa-
ngĕrsakeun Pangeran piloeloeseun koe
11 lantaran andjeunna. 'Tina kaewĕdan
njawana andjeunna piningalieun kitoe,
sarta piwarĕgeun; koe pangabisana noe
matak eta abdi kami noe bĕnĕr teh
tangtoe ngabĕnĕrkeun ka djalma loba
pisan; [b] karana bakal nanggoeng kado-
12 rakaänana. 'Pedah kitoe [c] kami rek
maparin loba djalma ka dinja asoep
doeoemanana, djeung bakal ngabagi-
keun noe barĕdas sapĕrti djarahan; tina
sabab [d] geus njĕrahkeun njawana so-
rangan kana maot, [e] sarta kabilang ka
noe masijat, toer nanggoeng dosa djalma
loba, [f] djeung njapaätan ka noe masijat.

*a* Mat. 20 : 28. *b* Joh. 1 : 29. *c* Djab. 2 : 8. *d* Joh. 10 : 18. *e* Mark. 15 : 28; Loek. 22 : 37. *f* Loek. 23 : 34.

## PASAL 54.

Eh, noe [a] gaboeg, noe teu boga anak!
geura sĕnggak; eh, noe tatjan nga-
rasa njĕri ngadjoeroe! geura berag sĕng-
gak djeung soerak; [b] karana ari noe
noenggĕlis teh anakna loba pisan ti
batan anakna noe boga salaki, timba-
2 lan Pangeran. 'Lĕgaän ĕnggon himah
maneh, djeung sina ngabeberkeun koe-
lamboe pangtjitjingan maneh; oelah di-
halangan; tambang maneh pandjangan,
3 djeung pantjoeh maneh pageuhan. 'Ka-
rana maneh [c] ĕngke ngarĕkahan ngentja-
ngatoehoe, djeung toeroenan maneh
pingamilikeun bangsa-bangsa, sarta nga-
reusian nagara-nagara noe saroewoeng.
4 'Oelah sijeun-sijeun, karana maneh moal
meunang era; oelah sĕber-sĕber, karana
maneh moal meunang wirang; ĕnjana
mah maneh ĕngke poho kana kaeraäning
kangoraän maneh, sarta maneh moal
ingĕt-ingĕt deui [d] kana kahinaäning ka-
5 randaän maneh. 'Karana noe ngadamĕl
ka maneh teja [e] djadi tjaroge maneh;
Pangeran sawadya-balad, [f] kitoe pa-
djĕnĕnganana; sarta [g] noe ngadjait ka
maneh, nja eta Kasoetji Israil; andjeunna
mĕngke disĕboetkeun Allah saboemi
6 kabeh. 'Karana maneh disaoer koe Pa-
ngeran teh tjara noe njaoer pamadji-
kanana noe ditinggalkeun nja ngĕrik
pikir, tĕgĕs [h] pamadjikan ti ngongora,
ari dipitjeun, soer timbalan Pangeran.
7 'Sakeudeung pisan [i] maneh koe kami
ditinggalkeun; dĕmi kalawan kawĕlasan
rosa mah kami rek ngaroedjoe ka ma-
8 neh. 'Kami keur limpas bĕndoe meung-
peunan pameunteu kami sakeudeung ka
maneh; dĕmi kalawan kaäsihan lang-
gĕng mah kami rek ngawĕlasan ka ma-
neh, timbalan Pangeran, noe ngadjait
9 ka maneh. 'Karana hal kitoe koe kami
disapĕrtikeun djeung tjai Ĕnoh teja:
[j] sakoemaha kami soempah, jen tjai Ĕnoh
teh moal njorang deui ka boemi, pon
kitoe keneh kami soempah, jen kami
moal bĕndoe deui ka maneh, sarta moal
10 njeuseul deui ka maneh. 'Karana goe-
noeng-goenoeng bakal njalingkir, djeung
pasir-pasir bakal arojag; dĕmi kaäsihan
kami mah moal njingkir ti maneh, sarta
[k] pĕrdjangdjian kasalamĕtan kami moal
ojag, timbalan Pangeran, [l] noe miwĕlas
ka maneh.

*a* Gal. 4 : 27. *b* Djab. 113 : 9; p. 49 : 20. *c* p. 49 : 19, 20. *d* Jĕr. 51 : 5. *e* Hos. 2 : 19. *f* Jĕr. 31 : 35. *g* p. 41 : 14. *h* Sil. 5 : 18; Mal. 2 : 14. *i* Djab. 30 : 6. *j* 1 Moesa 9 : 11. *k* Jĕh. 37 : 26. *l* p. 49 : 10.

11 Eh, noe balangsak, noe katĕbak riboet,
noe teu boga kasĕnangan! masing njaho,
kami rek masangkeun batoe maneh ma-
ke noe aloes, sarta rek neundeun pi-
padĕmeneun maneh make intĕn nilĕm.
12 'Ari noe koe kami rek didamĕl poentjak
koeta maneh nja widoeri, sarta lawang-
lawang maneh koe intĕn mirah; malah
sawĕwĕngkĕran maneh make batoe ka-
13 rĕsĕpan bae. 'Djeung [a] sakabeh anak
maneh mĕngke meunang piwoeroek ti
Pangeran, sarta kasalamĕtan anak-anak
14 maneh bakal gĕde. 'Maneh bakal ditĕ-
tĕpkeun koe lantaran kabĕnĕran; tang-
toe djaoeh ti panganijaja, karana maneh
moal sijeun; kitoe deui ti kareuwasan,
karana moal ngadeukeutan ka maneh.
15 'Masing nganjahokeun, satijap-tijap aja

noe ngagoronjok, eta mah lain ti kami;
saha-saha noe ngagoronjok ka maneh,
16 tangtoe roeboeh koe hal maneh. 'Ma-
sing nganjahokeun, [b] kami noe ngadja-
dikeun pandaj, anoe nijoepan seuneu
arĕng, djeung ngaloewarkeun parabot
saädatna digawe; sarta nja kami ong-
koh noe ngadjadikeun poerah ngabasmi
17 baris ngaroeksak. 'Saniskara parabot,
noe didjijeun baris ngamoesoeh ka ma-
neh, hamo piloeloeseun; djeung sagala
letah noe noedoeh ka maneh, sĕdja
mĕrkarakeun, koe maneh tangtoe disa-
lahkeun. Tah, kitoe warisan abdi-abdi
Pangeran, sarta kabĕnĕranana ti kami,
lahiran Pangeran.

*a* Jĕr. 31 : 34; Joh. 6 : 45. *b* p. 45 : 7.

## PASAL 55.

Wah, [a] sakoer noe halabhab! hijap
kana tjai; djeung maraneh noe teu
boga doewit, ka darijeu, geura meuli,
toeloej dadaharan! hijap ka darijeu, geura
meuli, teu kalawan doewit, teu kala-
wan dibajar, tji-anggoer djeung tji-soe-
2 soe! 'Keur naon maraneh meulikeun
doewit ka noe lain roti, kitoe deui beu-
nang katjapean maraneh ka noe teu
matak seubeuh? Darengekeun kami ma-
sing sarĕgĕp, djeung harakan kahadean,
sarta njawa maraneh sing soeka-boengah
3 koe minjak. 'Tjondongkeun tjeuli ma-
raneh, sarta geura daratang ka kami;
darengekeun, tangtoe njawa maraneh
hiroep. Ari kami teh ka maraneh bakal
ngadamĕl [b] pĕrdjangdjian langgĕng, [c] nja
eta kanoegrahan Dawoed noe satoe-
4 hoena teja. 'Masing njaho, eta teh koe
kami geus dibakoekeun [d] saksi ka bangsa-
bangsa, gĕgĕdoeg sarta poerah maren-
5 tah ka bangsa-bangsa.'Masing njaho, ma-
neh mĕngke njĕloekan hidji bangsa noe
tatjan kanjahoan koe maneh, sarta hidji
bangsa noe tatjan njahoĕun ka maneh
bakal moeroe-moeroe ka maneh, tina
sabab Pangeran, Allah maneh, nja tina
sabab Kasoetji Israil; karana andjeunna
ngamoeljakeun ka maneh.

*a* Joh. 7 : 37; Wahj. 22 : 17. *b* p. 61 : 8. *c* 2 Bab. 6 : 42; Lal. 13 : 34. *d* Wahj. 1 : 5.

6 Geura narejangan Pangeran, meung-
peung pikapanggiheun; geura sasambat
ka andjeunna, meungpeung andjeunna
7 deukeut. 'Noe doraka geura ninggalkeun
djalanna, sarta djalma teu bĕnĕr geura
ninggalkeun pikiranana, bari tobat ka
Pangeran, [a] tangtoe koe andjeunna di-
wĕlasan; nja tobat ka Allah oerang,
8 karana soegih panghampoerana.' Karana
pikiran kami lain pikiran maraneh, sarta
djalan maraneh lain djalan kami, lahiran
9 Pangeran. 'Karana [b] sakoemaha loehoer-
na langit ti boemi, nja kitoe loehoerna
djalan kami ti djalan maraneh, djeung
10 pikiran kami ti pikiran maraneh.' Karana
sakoemaha hoedjan djeung saldjoe toe-
roen ti langit, sarta teu balik deui ka
dinja, ĕnjana mah ngabaseuhan boemi,
sarta djadi lantaran eta boemi ngabi-
djilkeun djeung ngadjadikeun, sarta nga-
jakeun hasil ka noe njĕbar, kitoe deui
11 hakaneun ka noe dadaharan: 'nja kitoe
pisan pidjadieunana pangandika kami,
noe ka loewar ti lambe kami; [c] moal
balik lengoh ka kami, ĕnjana mah bakal
ngalampahkeun anoe dikĕrsakeun koe
kami, sarta piloeloeseun sakoer noe ma-
12 tak koe kami dipiwarang. 'Karana ma-
raneh piboedaleun kalawan kaboenga-
han, sarta ditoejoen kalawan kasala-
mĕtan; [d] goenoeng-goenoeng djeung
pasir-pasir bakal barerag sĕnggak ti
heulaeun maraneh, djeung [e] sakabeh
kakaian tĕgal bakal pada emprak-em-
13 prakan. 'Leungit tjoetjoek, timboel ki
djamoedjoe; leungit kalijage, timboel
tangkal koepa; sarta hal kitoe teh matak
mashoer ka Pangeran, djadi tanda lang-
gĕng, moal dileungitkeun deui.

*a* Jĕh. 33 : 11. *b* Djab. 103 : 11. *c* Mat. 13 : 8. *d* p. 44 : 23. *e* Djab. 96 : 12.

## PASAL 56.

Kijeu timbalan Pangeran: Koedoe pada
ngestoekeun hoekoem djeung ngalam-
pahkeun kabĕnĕran; karana [a] kasala-
mĕtan kami geus deukeut datangna,
djeung kabĕnĕran kami geus deukeut
2 njatana. 'Bagdja pisan djalma, noe nga-
lampahkeun eta; bagdja pisan anak
Adam, noe pageuh njĕkĕl ka dinja; noe
ngestoekeun poë sabat, teu dirĕmpak,
djeung ngaraksa leungeunna, teu mi-
3 gawe naon-naon noe goreng. 'Djeung
deui djalma bangsa sedjen, anoe anoet
ka Pangeran, oelah rek ngomong, kijeu
pokna: Koela mah koe Pangeran tangtoe
dipisahkeun ti oematna; sarta [b] djalma

kabiri oelah rek ngomong kijeu: Satĕ-
4 mĕnna, koela mah tangkal garing. 'Ka-
rana kijeu timbalan Pangeran moeng-
goeh djalma kabiri, sakoer noe nga-
restoekeun [c] sabat kami, sarta marilih
pĕrkara noe dikĕrsakeun koe kami, bari
pageuh nja njĕkĕl ka pĕrdjangdjian kami:
5 'Eta kami di djĕro gĕdong kami djeung
di djĕro koeta kami ka noe kitoe rek
maparin pĕrnah sarta [d] ngaran, anoe
hade ti batan anak lalaki djeung anak
awewe; nja kami teh ka dinja rek ma-
parin ngaran langgĕng, anoe moal di-
6 leungitkeun deui.'Sarta ari djalma bangsa
sedjen, noe aranoet ka Pangeran, nga-
bakti ka andjeunna, djeung njaäh ka
padjĕnĕngan Pangeran, hajang ngabdi
ka andjeunna: oenggal-oenggal djalma
noe ngestoekeun poë sabat, hanteu di-
rĕmpak, sarta pageuh nja njĕkĕl ka pĕr-
7 djangdjian kami, 'nja eta koe kami
tangtoe didaratangkeun ka goenoeng
kami noe soetji, sarta dibaroengahkeun
di djĕro gĕdong paragi nĕnĕda ka kami;
ari koerbanna doeroekan djeung koer-
banna peuntjitan tangtoe kamanah dina
altar kami; karana gĕdong kami [e] bakal
disĕboetkeun gĕdong paragi nĕnĕda pi-
8 keun sakabehna bangsa. 'Lahiran Goesti
Pangeran, [f] noe ngoempoelkeun oerang
Israil noe diboewang teja: Aja deui
noe koe kami rek dikoempoelkeun ka
dinja, djaba ti noe dikoempoelkeun sa-
batoer eta. *a* p. 46 : 13. *b* 5 Moesa 23 : 1.
*c* p. 58 : 13. *d* p. 65 : 15. *e* Mat. 21 : 13.
*f* p. 11 : 12.

9 Eh, sakabeh barahala galak! eh, sa-
kabeh sasatoan leuweung! geura ka da-
10 rijeu njatoe. 'Toekangna kĕmit lalolong
sakabeh, teu barogaeun kanjaho; andjing
barisoe sakabeh, teu barisaeun ngago-
gog; taroekang ngimpi, taroekang ngĕ-
11 dĕng, rarĕsĕpan heës. 'Djeung deui eta
andjing pada bangĕt napsoena, teu da-
raekeun seubeuh; estoe eta teh taroe-
kang ngangon noe teu barisaeun nga-
harti; sakabehna [a] pada noeroet djalan
sorangan-sorangan bae, masing-masing
pada noedjoe kaoentoengan dirina,
12 ti satoengtoeng-toengtoengna. 'Tjaralik,
[tjena;] koela dek njokot anggoer, djeung
oerang hajoe nginoem arak; [b] sarta poë
isoek bakal tjara poë ijeu, malah leuwih
gĕde katjida. *a* p. 53 : 6. *b* Sil. 23 : 35.

PASAL 57.

Noe bĕnĕr teh leungit, tapi taja djalma
noe madoeli; sarta [a] djalma njaähan
dilaleungitkeun, tapi taja noe nangen,
jen noe bĕnĕr teh dileungitkeun memeh
2 datang katjilakaän. 'Eta teh asoep kana
kasalamĕtan; pada reureuh dina pasa-
reanana, sakoer noe loemampah djeung
saestoena. *a* Djab. 12 : 2; Mik. 7 : 2.
3 Ari maraneh, anak toekang meta-
ngankeun, toeroenan djalma ranjedan,
sarta djinahan sorangan! geura njalam-
4 peurkeun ka dijeu. 'Ka saha maraneh
nja moewas-moewas? [a] ka saha maraneh
nja njalangapkeun soengoet djeung ngĕ-
lelan letah? [b] karah maraneh lain anak
5 kamasijatan, toeroenan kapalsoean? 'Ma-
raneh [c] pada bobogohan di pĕlĕbah ki-
jara-kijara, [d] di handapeun sakoer ka-
kaian ngaroenggoenoek; [e] pada meun-
tjit baroedak sisi waloengan-waloengan,
di handapeun beulah-beulah goenoeng
6 tjadas. 'Di pĕlĕbah batoe rejok waloe-
ngan doeoeman maneh; nja eta, nja eta
bagian maneh; nja keur eta maneh nji-
tjikeun koerban inoeman, ngabaktikeun
koerban kahakanan teh. Koemaha kami
7 nja rek panoedjoe kana hal kitoe? 'Dina
oenggal goenoeng noe loehoer nja noeng-
giring maneh teh mĕtakeun ĕnggon ma-
neh; toer maneh sok oenggah ka dinja,
8 meuntjit pikoerbaneun. 'Ari [f] pamepe-
lingan maneh teja koe maneh diteun-
deun toekangeun panto djeung tihang.
Karana maneh mangranjedkeun kami,
ditarandjang, tjat oenggah; maneh geus
ngalĕgakeun ĕnggon maneh, sarta geus
djangdji-pasini djeung itoe; maneh teh
soeka ka ĕnggonna, di mana bae ka-
9 deuleuna koe maneh. 'Djeung deui [g] ma-
neh teh leumpang ka radja, mawa mi-
njak, sarta loba katjida wawangian
maneh; malah maneh nitahan ka noe
djaoeh, bari ngahandapkeun sorangan
10 tĕpi ka ĕnggon noe paeh. 'Maneh geus
djadi tjape tina kadjaoehanana panja-
baän maneh; tapi hanteu ngomong: Ah,
tjoemah bae; maneh masih ngarasa hi-
roep dina leungeun maneh, kitoe noe
11 matak maneh teu tarima gĕring. 'Na
saha noe koe maneh dipake salĕmpang
djeung dipake kasijeun, anoe matak ma-
neh bohong, djeung teu ingĕt ka kami,
hanteu pisan madoeli ka kami teh? [h] Lain

kami ngantěp ti babaheula, noe matak
12 maneh hanteu sijeun koe kami? 'Kami
rek nganjatakeun kaběněran maneh;
sarta ari pagawean maneh teja, nja eta
13 moal ngamangpaätan ka maneh. 'Sa-
mangsa maneh sasambat, [i] eta bae anoe
beunang maneh ngoempoelkeun teja sina
ngaleupaskeun ka maneh; tatapi eta sa-
kabeh bakal dibawa koe angin, dikě-
boetkeun koe hiliwir. Sabalikna, [j] saha-
saha noe njalindoeng ka kami mah,
tangtoe ngamilik boemi, djeung kawa-
14 risan goenoeng kami noe soetji. 'Sarta
andjeunna bade nimbalan kijeu: [k] Saeu-
ran! saeuran! sadijakeun djalan! sing-
kirkeun tatadjongan ti pidjalaneun oe-
mat kami! *a* Djab. 35 : 21. *b* p. 1 : 4. *c* Jěr. 2 : 24.
*d* 2 Radj. 16 : 4. *e* Djab. 106 : 37 ; Jěh. 16 : 21. *f* 5 Moesa
6 : 6, 9. *g* p. 30 : 2; Hos. 12 : 2. *h* Djab. 50 : 21;
p. 42 : 14. *i* Hak. 10 : 14. *j* Djab. 34 : 9; 37: 9. *k* p. 62: 10.

15 Karana kijeu timbalan [a] noe Agoeng
nja Poendjoel, noe linggih salalanggěng-
na, sarta [b] Soetji padjěněnganana teja:
Kami linggih di ěnggon loehoer nja soe-
tji, kitoe deui [c] di noe rěmoek nja
handap soekmana, kěrsa ngahiroepkeun
soekma djalma noe harandap, djeung
kěrsa ngahiroepkeun hate djalma noe
16 rarěmoek. 'Karana kami [d] moal maběn
salalanggěngna, sarta moal běndoe sa-
ěnděng-ěnděngna; karana soekma tang-
toe kalělěban di pajoeneun kami, ba-
rěng njawa-njawa beunang kami nga-
17 daměl. 'Pangběndoe kami teh tina ka-
dorakaän kapěrětjitanana; pek koe kami
digěboeg; kami meungpeunan andjeun,
bari běndoe; [e] děmi eta mah tonggoj
18 moengkir, noeroet djalan hatena.'Ari dja-
lanna koe kami katingali, sarta maneha-
nana koe kami rek ditjageurkeun; nja eta
manehanana koe kami rek ditoejoen,
djeung dibalěs koe panglilipoer, kitoe so-
19 teh [f] ka noe prihatin.'Kami ngadjadikeun
[g] boewah biwir, nja eta kasalamětan,
kasalamětan ka noe djaoeh, ka noe deu-
keut, soer timbalan Pangeran; sarta
koe kami eta teh rek ditjageurkeun.
20 'Ari noe daroraka mah [h] tjara laoet noe
dikoeplak-keplokkeun; karana hanteu
kaoer tjitjing, sarta tjaina ngampoel-
ngampoelkeun loeloek djeung leutak.
21 'Ari [i] noe doraka mah, timbalan Allah
kaoela, teu ngabogaän kasalamětan.

*a* Djab. 113:5. *b* Djab. 99:5. *c* p. 66:2. *d* Djab.
103:9; Jěr. 3:12. *e* Jěr. 7:24. *f* Mat. 5:4. *g* Ibr.
13:15. *h* Joed. 13. *i* p. 48:22.

## PASAL 58.

Geura ngagěro koe tikoro, oelah dipe-
geg; sowara maneh tarikkeun tjara
sangkakala; [a] nja koedoe ka oemat kami
ngoewarkeun kamasijatanana, ka anak-
intjoe Jakoeb ngoewarkeun dosa-dosana.
2 'Ari eta teh narejangan kami saban-
saban poë, sarta harajangeun njaho kana
djalan-djalan kami; sapěrti bangsa noe
migawe kaběněran, djeung teu ninggal-
keun hoekoem Allahna, eta teh pada
menta ka kami hoekoeman noe adil,
3 harajangeun ngadeuheus ka Allah.'[Pok-
na:] Koe naon koering paroewasa, koe
andjeun teu ditingalan? koe naon koe-
ring mijasat diri, koe andjeun teu dioe-
ningakeun? Satěměnna, mangsa poëan
maraneh poewasa, maraneh nganteur
kasoeka sorangan, djeung sakabeh paga-
we maraneh koe maraneh haběn diga-
4 wekeun. 'Satěměnna, maraneh poewasa
teh kana padoe djeung paseja, sarta kana
nondjok koe peureup doraka; poewasa
maraneh sapěrti ajeuna moal matak pa-
něda maraneh dimakboel ti manggoeng.
5 'Karah poewasa kitoe noe koe kami di-
kěrsakeun, poë manoesa mijasat diri,
toengkoel sirahna tjara wawalinian, [b]
bari disasarap karoeng djeung lěboe? [c]
Karah kitoe noe koe maneh disěboet-
keun poewasa sarta poë noe pikamana-
6 heun Pangeran? 'Lain kijeu poewasa noe
dikěrsakeun koe kami: [d] ngalesotkeun
barogod kadorakaän, moetjatan sawěd
pasangan, ngaleupaskeun noe diteung-
teuinganan, sina měrdika, djeung měgat-
7 keun sagala pasangan? 'Lain kijeu, [e] jen
maneh ngabagi rědjěki maneh ka noe
langlajeuseun, sarta noe balangsak atrok-
atrokan koe maneh dibawa ka imah? jen
maneh, satijap-tijap nendjo noe boeroen-
doel, mere pake ka dinja, sarta teu nga-
lijeus ka noe sadaging djeung maneh?
8 'Moen kitoe mah, tjahaja maneh pinga-
goelakeun sapěrti padjar, djeung maneh
diwaloejakeun sarta tereh djadina; ari
kaběněran maneh pileumpangeun ti heu-
laeun maneh, sarta kamoeljaän Pange-
9 ran ngiringkeun ka maneh. 'Moen kitoe
mah [f] maneh sasambat, tangtoe koe Pa-
ngeran dikaboel; maneh ngadjěrit, seug
andjeunna nimbalan: Tah, ijeu kami.
Oepama maneh ti těngah maneh njing-
kirkeun pasangan, [g] tandjak-toendjoek

koe tjoeroek, sarta ngomong teu bĕnĕr;
10 'djeung lamoen maneh ngaboekakeun
hate maneh ka noe langlajeuseun, djeung
misenbeuhan ka djalma noe kasoekĕran:
[h] didinja tjahaja maneh tangtoe mĕlĕtek
di noe poëk, sarta kamongklengan ma-
11 neh nandingan tĕngah poë; 'djeung Pa-
ngeran tangtoe noejoen ka maneh teu
pĕgat-pĕgat, bari miseubeuhan ka njawa
maneh di ĕnggon taloehoer, sarta toe-
lang-toelang maneh koe andjeunna tang-
toe dikoewatkeun; ari maneh teh pi-
djadieun sapĕrti kĕbon beunang njai-
an, djeung sapĕrti sirah tjai noe teu
12 ĕlat-ĕlat tjaina. 'Sarta [i] maneh sabatoer-
batoer bakal ngadjĕlĕgkeun deui tarari-
kolot ti baheula; padĕmen toeroen-toe-
moeroen koe maneh bakal diadĕgkeun
deui, sarta ka maneh bakal pada njĕboet:
Toekang ngomean boekrak-bakrek, toe-
kang ngahadekeun deui djalan-djalan
13 baris ngĕnggon. 'Oepama maneh moen-
doerkeun soekoe maneh [j] ti poë sabat,
teu ngalampahkeun kasoeka sorangan
dina poë kami noe soetji, sarta maneh
njĕboetkeun sabat teh matak soeka,
djeung poë Pangeran noe soetji teh hor-
mataneun; bari maneh prak ngahormat
ka eta, teu ngalampahkeun djalan sora-
ngan, teu nganteur kasoeka sorangan,
14 atawana ngomong kosong: 'moen kitoe
mah maneh teh tangtoe soeka-boengah
koe hal Pangeran, sarta maneh koe kami
rek [k] disina noempakan ĕnggon boemi
noe laloehoer; djeung maneh koe kami
rek disina ngahakan [l] warisan Jakoeb,
karoehoen maneh; [m] karana lambe Pa-
ngeran noe ngandika kitoe.

*a* Mik. 3 : 8. *b* Jĕh. 27 : 30. *c* Djak. 7 : 5. *d* Jĕh. 18 : 16. *e* Jĕh. 18 : 7. *f* p. 65 : 24. *g* Sil. 6 : 13. *h* Djab. 112 : 4. *i* p. 61 : 4. *j* p. 56 : 2. *k* 5 Moesa 32 : 13. *l* 1 Moesa 27 : 28. *m* p. 1 : 20.

## PASAL 59.

Masing nganjahokeun, [a] panangan Pa-
ngeran hanteu pondok, moal teu jasa-
eun njalamĕtkeun; djeung tjĕpilna hanteu
2 roegĕl, moal teu jasaeun ngadangoe; 'ĕnja-
na mah kadorakaän maraneh anoe matak
misahkeun antara maraneh ka Allah ma-
raneh, sarta dosa-dosa maraneh mindi-
ngan pameunteuna ka maraneh, anoe
3 matak andjeunna teu ngamakboel. 'Ka-
rana [b] leungeun maraneh rarĕgĕd koe
gĕtih, ramo maraneh rarĕgĕd koe kado-
rakaän; ari biwir maraneh ngomong
bohong, djeung letah maraneh ngarang
4 kagorengan. 'Taja noe ngadawa djeung
bĕnĕrna, sarta taja noe dihoekoeman
djeung jaktina; pada ngandĕl ka lampah
sija-sija, sarta ngomong gapong; [c] pada
ngandoeng kasoesahan, ngadjoeroekeun
5 katjilakaän. 'Pada njileungleuman ĕndog
oraj santja, [d] djeung ngadjeudjeut ramat
lantjah; saha-saha noe ngahakan ĕndog-
na, tangtoe paeh; sarta ana dipĕntjet,
6 bidjil oraj matih. 'Ramatna teu beunang
didjijeun papakean, djidjijeunanana teu
beunang dipake noetoepan diri; ari pa-
gaweanana nja pagawean doraka, sarta
leungeunna njĕkĕl lampah panganijaja.
7 'Soekoena [e] moeroe-moeroe kana kágo-
rengan, sarta kĕntjĕng kana ngoetjoer-
keun gĕtih noe teu salah; pikiranana nja
pikiran doraka; katiwasan djeung ka-
8 roeksakan aja dina djalanna. 'Ari djalan
kasalamĕtan koe eta teu dikanjaraho-
keun; djeung taja adilna dina lakoe-lam-
pahna; pidjalaneunana koe eta dibeng-
kok-bengkokkeun; saha-saha noe njo-
rang ka dinja, teu nganjahokeun kasa-
9 lamĕtan. 'Sabab kitoe kaädilan teh djaoeh
ti oerang, sarta oerang teu kasoesoel
koe kabĕnĕran; [f] oerang noenggoe-
noenggoe tjaäng, sihoreng teh poëk;
noenggoe-noenggoe sorot, kari-kari oe-
rang leumpang di noe boeta-radjin.
10 'Oerang roempoe-rampa tjara noe lolong
kana bilik, nja oerang teh talag-tolog
tjara noe teu boga panon; keur tĕngah
poë oerang titadjong sapĕrti keur sa-
reupna; oerang teh kawas noe maraot
11 tjampoer djeung noe maroeloes. 'Oerang
sakabeh gĕgĕrĕman tjara biroewang,
djeung [g] gĕgĕroengan sapĕrti djapati;
oerang noenggoe-noenggoe kaädilan, tapi
teu aja; noenggoe-noenggoe kasalamĕtan,
12 tapi djaoeh ti oerang. 'Karana pirang-pi-
rang kamasijatan koering sadaja di pajoe-
neun andjeun, sarĕng dosa-dosa koering
sadaja naroeding ka koering; karantĕn
kamasijatan koering sadaja ngabanding
di koering, sarĕng koering pada roemaos
13 di kadorakaän koering: 'nja masijat
sarĕng nganglĕs ka Pangeran, sarawoeh
oendoer ti poengkoereun Allah koering,
ngadjak nganijaja sarĕng ngadjak njing-
kir, ngandoeng sarĕng ngĕdalkeun omo-
14 ngan bohong ti djĕro hate. 'Kitoe noe
matak kaädilan teh oendoer ka toekang,

djeung kabĕnĕran teh nangtoeng ti ka-
djaoehan; karana kajaktian titadjong di
loeloeroeng, djeung kaestoean teu bisa-
15 eun asoep. 'Djadi kajaktian teh datang
ka sĕpi; djeung saha-saha noe njingkir
tina kagorengan, njijeun maneh raja-
heun. Ana katingali koe Pangeran, go-
reng pisan di pajoeneunana, doemeh taja
16 kaädilan. 'Ana ningali, jen taja djalma
hidji-hidji atjan, ladjĕng andjeunna he-
raneun, doemeh taja noe njapaätan; [h]
seug pananganana ngadjajakeun ka an-
djeunna, djeung kabĕnĕranana ngadeu-
17 deul ka andjeunna. 'Rap andjeunna [i]
nganggo kabĕnĕran sapĕrti raksoekan
kĕre, djeung mastakana dibalakoetak
kasalamĕtan, toer nganggo dangdosan
pamalĕs pikeun anggoan, djeung diha-
roedoem kasarĕgĕpan sapĕrti djoebah.
18 'Sakoemaha hal pagawean, nja kitoe hal
pinaoereunana, bĕbĕndoe ka sakoer noe
ngamoesoeh ka andjeunna, bajaran ka
satroe-satroena; ari poelo-poelo bakal
19 pada ditaoer pagaweanana. 'Didinja [j]
noe di koelon bakal pada sarijeuneun
koe padjĕnĕngan Pangeran, sarta noe di
pangbidjilan panon-poë bakal pada sari-
jeuneun koe kamoeljaänana; dimana moe-
soeh datang sapĕrti bangawan, Roh Pa-
ngeran bade ngadĕgkeun bandera mĕgat
20 eta. 'Sarta [k] ka Sion pisoempingeun hidji
Poerah ngadjait, tĕgĕs ka noe tarobat
di pĕlĕbah toeroenan Jakoeb mitjeun ma-
21 sijat, soer lahiran Pangeran. 'Ari moeng-
goeh kami teja, kijeu pĕrdjangdjian kami
ka darinja, timbalan Pangeran: Roh
kami, anoe aja di maneh, djeung pangan-
dika kami, [l] noe koe kami diteundeun
dina biwir maneh teja, moal pinjingki-
reun ti biwir maneh, djeung ti biwir
anak-intjoe maneh, sarta ti biwir toe-
roenan anak-intjoe maneh, timbalan
Pangeran, ti ajeuna sarta datang ka
salalanggĕngna.

[a] 4 Moesa 11 : 23; p. 50 : 2. [b] p. 1 : 15. [c] Aj. 15 : 35; p. 33 : 11. [d] Aj. 8 : 14. [e] Sil. 1 : 16; Roem 3 : 15. [f] Aj. 30 : 26. [g] p. 38 : 14. [h] Djab. 98 : 1; p. 63 : 5. [i] Ep. 6 : 14, 17. [j] Mal. 1 : 11. [k] Roem 11 : 26. [l] p. 51 : 16.

## PASAL 60.

Geura hoedang, sing djadi tjaäng! kara-
na tjahja maneh geus datang, sarta ka-
moeljaän Pangeran geus bidjil ka loehoe-
2 reun maneh. 'Karana, masing njaho, boe-
mi teh bakal kalipoetan koe poëk, kitoe
deui bangsa-bangsa koe angkeub; dĕmi
ka loehoereun maneh mah ĕngke bidjil
Pangeran, sarta kamoeljaänana pikaten-
3 djoëun di loehoereun maneh. 'Ari bangsa
kapir bakal moeroeboel [a] ka tjahja ma-
neh, kitoe deui radja-radja ka sorot
4 anoe bidjil pikeun maneh. 'Geura tjĕng-
kat, loewak-lijeuk ka sakoeriling, sarta
tendjo: [b] itoe sakabeh karoempoel, pada
datang ka maneh; ari anak maneh la-
laki pimaroelangeun ti noe djaoeh, djeung
anak maneh awewe bakal disarangkeh
5 dina gigir. 'Mangsa eta maneh pinen-
djoëun, bari bejar, djeung reuwas, sarta
hegar pipikiran; saestoena eusi laoet
sapirang-pirang ngeungkeuj ka maneh,
sarta kamoektian bangsa-bangsa raboel
6 ka maneh. 'Aleutan onta pinakleukeun
ka maneh, nja onta kĕntjĕng ti tanah
Midian djeung Hepa; [c] ti tanah Sĕba
pidaratangeun sakabeh; pada mawa
ĕmas djeung doepa, sarta ngabaredja-
7 keun poedjian Pangeran. 'Sakabeh ingon-
ingon oerang Kedar bakal dikoempoel-
keun ka maneh; domba lalaki oerang
Nĕbajot bakal pada ngawoelaän ka ma-
neh; piaroenggaheun ka altar kami
djeung soekana, sarta gĕdong kami noe
moelja koe kami rek dimoeljakeun deui.
8 'Saha itoe noe halibĕr tjara mega, djeung
sapĕrti djapati moeroe djandela-djande-
9 lana? 'Saĕnjana, poelo-poelo bakal na-
roenggoe-noenggoe ka kami; [d] ari kapal
Tarsis pangheulana, sĕdja nganteurkeun
anak-anak maneh ti noe djaoeh, katoet
ĕmas-perakna, rek disanggakeun ka pa-
djĕnĕngan Pangeran, Allah maneh, tĕgĕs
ka Kasoetji Israil, tina sabab andjeunna
10 geus ngamoeljakeun ka maneh. 'Djeung
deui djalma bangsa sedjen bakal pada
ngadjĕlĕgkeun koeta maneh, [e] sarta ra-
dja-radjana bakal pada ngawoelaän ka
maneh; [f] karana dina sadjĕro kami
bĕndoe, maneh koe kami digĕboeg, dĕmi
dina sadjĕro kami misoeka mah maneh
11 koe kami diwĕlasan. 'Ari [g] lawang ma-
neh bakal marolongo teu pĕtot-pĕtot,
beurang-peuting moal dipeundeut-peun-
deutkeun; soepaja ka maneh diasoep-
keun kamoektian bangsa-bangsa, sarta
12 radja-radjana diariringkeun. 'Karana [h]
oenggal-oenggal bangsa atawa kara-
djaän, noe teu pingabdieun ka maneh,
tangtoe digĕmpoer; ari bangsa noe

kitoe teh tangtoe diroeksak datang ka
13 bejakna. 'Kamoeljaän goenoeng Libanon
pidatangeun ka maneh; ki djamoedjoe,
tangkal hoeroe djeung tangkal tjamara
sarejana, soepaja matak ngaloes-ngaloes
ka ĕnggon kami noe soetji; wantoe
ĕnggon dampal kami teh koe kami rek
14 dimoeljakeun. 'Djeung deui anak djalma
noe tadina njaloesoekĕr ka maneh, pidaratangeun
ka maneh dodongkoan;
djeung sakoer noe tadina ngagogoreng
ka maneh, [i] bakal njarĕmbah ka dampal
soekoe maneh, sarta njarĕboet ka
maneh: [j] Dajeuh Pangeran, Sion ka-
15 goengan Kasoetji Israil. 'Oeroet maneh
datang ka [k] tiiseun djeung dipikageuleuh,
wani taja noe njorang, ĕngke
maneh koe kami didjadikeun kaägoengan
langgĕng, matak atoh toeroen-
16 toemoeroen. 'Djeung [l] maneh pinjeuseupeun
tji-soesoe bangsa-bangsa, sarta
soesoe radja-radja koe maneh bakal
diseuseupan. Didinja maneh tangtoe
nganjahokeun, jen kami, Pangeran, Djoeroe-salamĕt
maneh, sarta Poerah ngadjait
maneh, tĕgĕs Allah Jakoeb noe
17 leuwih kawasa. 'Ganti tambaga kami
rek ngadatangkeun ĕmas, ganti beusi
ngadatangkeun perak, kitoe deui ganti
kai ngadatangkeun tambaga, sarta ganti
batoe ngadatangkeun beusi. Djeung deui
kasĕnangan koe kami rek didjadikeun
pangoeroes maneh, sarta kabĕnĕran didjadikeun
poerah ngagawekeun maneh.
18 'Moal ngadenge-denge deui aja panganijaja
dina tanah maneh, katiwasan
atawa karoeksakan dina wĕwĕngkĕran
maneh; [m] ari koeta maneh koe maneh
bakal disĕboetkeun Kasalamĕtan, djeung
lawang maneh bakal disĕboetkeun Pa-
19 moedji. 'Panon-poë [n] moal djadi deui
tjahja maneh ti beurang; kitoe deui boelan
moal njaängan deui ka maneh pikeun
sorot; satĕgĕsna Pangeran noe minangka
tjahja langgĕng ka maneh, sarta Allah
maneh noe djadi kamoeljaän maneh.
20 'Panon-poë maneh [o] moal soeroep-soeroep
deui, sarta boelan maneh moal
keuna koe pareum; karana Pangeran
noe minangka tjahja langgĕng ka maneh,
sarta mangsa kaprihatinan maneh
21 geus tjatjap. 'Ari djalma-djalma eusi
maneh kabeh balĕnĕr, [p] sarta bakal pada
kawarisan boemi salalanggĕngna; djadi
siroeng noe dipĕlak koe kami, nja dadamĕlan
panangan kami, soepaja kami
22 dimoeljakeun. 'Noe pangleutikna pidjadieun
sareboe, sarta noe panglĕmboetna
pidjadieun bangsa rosa. Ijeu kami Pangeran
noe pingagĕntakeun ngadamĕl
kitoe dina mangsana.

*a* Wahj. 21 : 24. *b* p. 49 : 22. *c* Djab. 72 : 10. *d* p. 23 : 1. *e* p. 49 : 23. *f* p. 54 : 7, 8. *g* Wahj. 21 : 25, 26. *h* Djak. 14 : 17. *i* p. 49 : 23; Wahj. 3 : 9. *j* Jĕh. 48 : 35. *k* p. 62 : 4. *l* p. 49 : 23, 26. *m* p. 26 : 1. *n* Wahj. 21 : 23. *o* Djak. 14 : 7. *p* Djab. 37 : 29.

## PASAL 61.

Roh [a] Goesti Pangeran linggih di kami,
reh kami dilisahan koe Pangeran,
dikĕrsakeun mawa bedja ngeunah ka
noe balangsak; [b] kami teh dipiwarang
ngagĕnderan ka noe peupeus hatena,
ngoewarkeun ka sakitan-sakitan dileupaskeun,
djeung ka noe njarandang ba-
2 rogod diboekakeun pandjara; 'dipiwarang
ngoewarkeun [c] taoen kasoekaän
Pangeran, kitoe deui [d] poë pamalĕsan
Allah oerang; dipiwarang ngalilipoer
3 ka sakabeh noe prihatin; 'dipiwarang
ngadangdanan ka sakoer noe prihatin
oerang Sion, nja mere ka darinja pĕrhijasan
ngaganti lĕboe, minjak kaätohan
ngaganti kaprihatinan, papakean pamoedjian
ngaganti soekma boerĕt; sangkan
pada njĕboet ka darinja: Kijara
kabĕnĕran, Pĕlak Pangeran, soepaja an-
4 djeunna dimoeljakeun. 'Djeung [e] bakal
pada ngadjĕlĕgkeun deui tararikolot ti
baheula; ĕnggon saroewoeng noe geus
heubeul-heubeul bakal diaradĕgkeun
deui; sarta bakal pada nganjarkeun
nagara tarikolot, ĕnggon saroewoeng
5 toeroen-toemoeroen. 'Djeung deui [f]
djalma nagara sedjen bakal narangtoeng
ngangon ingon-ingon maraneh,
sarta djalma bangsa sedjen pidjadieun
toekang tani maraneh djeung toekang
6 ngĕbon anggoer maraneh. 'Dĕmi maraneh
teh bakal pada disĕboetkeun
panghoeloe Pangeran, nja dingarankeun
kawoelaning Allah oerang. [g] Kamoektian
bangsa kapir bakal dihakan koe
maraneh, sarta maraneh bakal ngasoe-
7 pan kana kamoeljaän eta. 'Kaeraän
maraneh diganti doewa tikĕl, djeung
kawiranganana diganti sĕsĕnggakan tina
doeoemanana; sabab kitoe eta teh di
djĕro tanahna bakal kawarisan doewa

tikĕl, pada pimeunangeun kaboengahan
8 langgĕng. 'Karana kami Pangeran soeka
kana kaädilan, geuleuh kana karinah
reudjeung kagorengan; sarta kami rek
maparin gandjaranana kalawan satoe-
hoe, [h] djeung rek ngadamĕl pĕrdjang-
9 djian langgĕng ka darinja. 'Ari toeroe-
nanana bakal kanjahoan di pĕlĕbah
oerang kapir, anak-intjoena kanjahoan
di tĕngah bangsa-bangsa; sakoer noe
nendjo tangtoe tarĕgĕseun, jen eta teh
djadi toeroenan noe dibĕrkahan koe
Pangeran. *a* p. 11 : 2; Loek. 4 : 18. *b* p. 30 : 26. *c* p. 49 : 8. *d* p. 34 : 8. *e* p. 58 : 12. *f* p. 60 : 10. *g* p. 60 : 11. *h* p. 55 : 4.

10 Kaoela atoh liwat saking di djĕro Pa-
ngeran; njawa kaoela gĕrah di djĕro
Allah kaoela; karana kaoela koe an-
djeunna geus dipakeanan koe pakean
kasalamĕtan, ditĕrapan haroedoem ka-
bĕnĕran; sapĕrti panganten lalaki make
pĕrhijasan kapanghoeloean, djeung sa-
pĕrti panganten awewe ngahijas maneh
11 koe rarangkenna. 'Karana sapĕrti boemi
ngaloewarkeun anoe djadi dina eta,
djeung tjara kĕbon ngabidjilkeun anoe
disĕbarkeun dina eta, nja kitoe Goesti
Pangeran [a] mĕngke ngabidjilkeun ka-
bĕnĕran djeung pamoedji di hareupeun
sakabeh bangsa. *a* p. 45 : 8.

## PASAL 62.

Koe karana Sion kaoela moal repeh,
djeung koe karana Jĕroesalem kaoela
moal tjitjing, tĕpi ka bidjil kabĕnĕra-
nana sapĕrti sorot, kitoe deui kasala-
mĕtanana sapĕrti obor noe ngagĕdoer.
2 'Ari [a] bangsa kapir pinarendjoëun ka-
bĕnĕran maneh, djeung sakabeh radja
pinarendjoëun kamoeljaän maneh; sarta
maneh bakal dipaparin [b] ngaran anjar,
noe bakal disĕbatkeun koe lambe Pa-
3 ngeran. 'Toer maneh pidjadieun makoeta
leuwih moelja, ditjandak koe panangan
Pangeran; kitoe deui dastar karadjaän,
4 ditjandak koe asta Allah maneh. 'Ma-
neh [c] moal dingarankeun deui: Tiiseun;
djeung tanah maneh moal dingarankeun
deui: Soewoeng; sabalikna maneh bakal
disĕboetkeun: Kasoekaän kami ka dinja;
sarta ari tanah maneh bakal disĕboet-
keun: Beunang nikah; karana Pange-
ran misoeka ka maneh, sarta tanah
5 maneh bakal ditikah. 'Karana sapĕrti
landjang dikawin koe boedjang, nja kitoe
maneh mĕngke dikawin koe anak-anak
maneh; djeung sapĕrti panganten awewe
dipikaätoh koe panganten lalaki, nja
kitoe maneh mĕngke dipikaätoh koe
Allah maneh. *a* p. 60 : 3. *b* p. 65 : 15. *c* p. 60 : 15.
6 Eh Jĕroesalem! kami dina loehoer
koeta maneh geus neundeun [a] poerah
ngadjaga; sapopoë-sapeupeuting eta teh
moal rarepeh salalawasna. Eh, noe ha-
latoer emoet ka Pangeran! papatjoewan
7 maraneh oelah eureun; 'sarta andjeunna
papatjoewan oelah sina liren, dongkap
ka nĕtĕpkeun, [b] sarta dongkap ka Jĕ-
roesalem koe andjeunna didjadikeun pa-
8 moedjian di boemi. 'Pangeran ĕnggeus
soempah njĕbat panangan andjeunna
noe tĕngĕn djeung njĕbat asta andjeunna
noe kawasa: [c] Hamo deui-deui koe kami
dipaparinkeun gandoem maneh djadi
hakaneun moesoeh-moesoeh maneh;
sarta hamo djalma bangsa sedjen ngi-
noem-nginoem deui anggoer beunang
9 hese-tjape maneh; 'ĕnjana mah noe nga-
koetan, nja eta noe pingaharakaneun
gandoem teh, bari maroedji ka Pange-
ran; sarta noe ngarala, nja eta noe
pingarinoemeun anggoer teh di boe-
roean-boeroean kasoetjian kami.
*a* p. 52 : 8. *b* Sĕp. 3 : 20. *c* p. 65 : 21.

10 Geura boedal! geura boedal tina la-
wang-lawang! [a] sadijakeun pidjalaneun
oemat! saeuran, saeuran djalan gĕde,
singkirkeun batoena, bari nandjeurkeun
11 bandera ka bangsa-bangsa! 'Masing
njaho, Pangeran geus ngembarkeun tĕpi
ka toengtoeng boemi kijeu: Baredjakeun
ka anak Sion: Masing njaho, kasala-
mĕtan maneh keur datang; masing njaho,
gandjaranana koe andjeunna ditjandak,
sarta bajaranana aja di pajoeneunana.
12 'Sarta bakal pada njĕboetkeun ka eta
kijeu: Oemat soetji, Beunang ngadjait
Pangeran; toer maneh bakal disĕboet-
keun: Noe dimanah; Nagara noe moal
ditilar. *a* p. 40 : 3; 57 : 14.

## PASAL 63.

Saha ijeu noe soemping ti Edom,
eutjeuj anggoanana moelih [a] ti Bosra?
Saha ijeu noe moebjar panganggona,
gandangna kalajan kaägoengan kawa-
sana? Nja kami, noe ngalahirkeun ka-
bĕnĕran, noe kawasa njalamĕtkeun.

2 'Koe naon panganggo andjeun [b] noe
mawi beureum, sarĕng anggoan andjeun
sapĕrtos noe ngirik bak pamĕrĕsan ang-
3 goer? 'Kami mantas ngirik pamĕrĕsan,
sarta pribadi; [c] ari bangsa-bangsa sa-
oerang ge taja noe miloe ka kami; pek
eta teh koe kami diaririk dina sadjĕro
kami bĕndoe, sarta diaridĕk-idĕk dina
sadjĕro kami sewot; ari gĕtihna njeret
ka papakean kami, djadi kami ngarĕ-
4 gĕdkeun sakabeh papakean kami. 'Ka-
rana [d] poë pamalĕsan aja dina hate
kami, sarta geus datang kana taoen
5 sakoer noe beunang kami ngadjait. 'Ret
kami alak-ilik, horeng taja noe nga-
bantoe; seug kami teh heran, doemeh
taja noe ngadeudeul; prak leungeun kami
ngadjajakeun ka kami, sarta kasewotan
kami nja eta noe ngadeudeul ka kami.
6 'Dĕk kami ngidĕk-ngidĕk ka bangsa-
bangsa dina sadjĕro kami bĕndoe, djeung
disina mabok dina sadjĕro kami sewot;
ari gĕtihna koe kami ditamplokkeun
ka boemi.

*a* p. 34 : 9; Jĕr. 49 : 13. *b* Wahj. 19 : 13, 15. *c* p. 59 : 16. *d* p. 61 : 2.

7 Kaoela sĕdja ngingĕtkeun kaäsihan
Pangeran, sadajana poedjian Pangeran,
noeroetkeun sakabeh noe koe Pangeran
geus didamĕl ka oerang; kitoe deui ka-
gĕdean kamoerahan ka anak-poetoe Is-
rail, noe koe andjeunna geus didamĕl
ka dinja noeroetkeun kawĕlasanana sarta
8 noeroetkeun kagĕdean kaäsihanana. 'Ari
timbalanana: Poegoeh, oemat kami eta
teh, toer poetra, moal tjalidra. Ladjĕng
9 andjeunna djadi Djoeroe-salamĕtna. 'Di-
na sakabeh kasoekĕranana andjeunna
njarĕngan soekĕr, sarta Malaikat pa-
meunteuna njalamĕtkeun ka darinja;
koe kaäsihanana djeung koe kawĕla-
sanana eta teh koe andjeunna pada di-
djait, didjoengdjoengkeun, [a] sarta di-
pangkoe sapandjang djaman baheula.
10 'Dĕmi eta teh maroengpang, sarta [b] pada
ngĕrikkeun Roh andjeunna noe lang-
koeng soetji; noe matak andjeunna sa-
nes ka maranehanana, nja djadi moe-
soeh, moenggah mĕrangan ka marane-
11 hanana koe andjeun. 'Ras oematna
ingĕteun ka djaman baheula, ka djaman
Moesa; [pokna]: Na di mana ajeuna
noe ngahandjatkeun eta teh ti djĕro
laoet, reudjeung pangangon ingon-ingon-
na teja? Di mana ajeuna [c] noe ngaling-
gihkeun Rohna noe leuwih soetji di
12 tĕngah-tĕngahna teja? 'Noe madjoekeun
pananganana noe leuwih aheng ti ka-
toehoeëun Moesa; [d] noe ngabeulahkeun
tjai ti heulaeunana, [e] kĕrsana ngamas-
hoerkeun salira andjeunna salalanggĕng-
13 na teja? 'Anoe noejoen maranehanana
meuntas sagara, sapĕrti koeda di tĕgal
14 lĕga, hanteu pisan titaradjong? 'Sapĕrti
sasatoan anoe toeroen ka lĕbak, nja
kitoe maranehanana koe Roh Pangeran
diasoepkeun kana reureuh. Nja kitoe
andjeun harita noejoen oemat andjeun,
kĕrsa ngamashoerkeun padjĕnĕngan an-
15 djeun noe langkoeng moelja teja. 'Moegi-
moegi ngareret ti sawarga; [f] moegi ni-
ngalan ti pangtjalikan andjeun noe soetji
nja moelja: di mana ajeuna kagoema-
tian andjeun sarĕng tandaning kawasa
andjeun? Koemĕrĕtĕg manah andjeun
sarĕng kawĕlasan andjeun geus dipegeg
16 ka koering. 'Kapan andjeun teh [g] Rama
koering sadaja; karantĕn Ibrahim mah
teu oeningaeun ka koering, sarĕng Is-
rail mah teu tĕrangeun ka koering; nja
andjeun, Pangeran, Rama koering sa-
daja; Poerah ngadjait koering sadaja
ti babaheula, kitoe padjĕnĕngan andjeun.
17 'Ĕh Pangeran! naha mana koering sa-
daja koe andjeun disasabkeun tina dja-
lan andjeun? naha hate koering sadaja
koe andjeun diteuaskeun, moenggah koe-
ring teu sarijeun koe andjeun? Moegi
linggih deui, koe karantĕn abdi-abdi an-
djeun, para kaom kagoengan andjeun
18 teja. 'Oemat andjeun noe soetji teu sa-
baraha lamina nja gadoeh milik; ka-
soetjian andjeun geus diidĕk-idĕk koe
19 moesoeh-moesoeh koering. 'Eta koering
geus djaradi sapĕrtos noe teu kaĕreh
koe andjeun ti babaheula, noe teu ka-
tĕlah koe padjĕnĕngan andjeun.

*a* p. 46 : 3. *b* Djab. 78 : 40; Ep. 4 : 30. *c* Nĕh. 9 : 20. *d* Nĕh. 9 : 11; Djab. 78 : 13. *e* 2 Sam. 7 : 23. *f* 5 Moesa 26 : 15. *g* 5 Moesa 32 : 6.

## PASAL 64.

Ĕh, moegi-moegi andjeun mebekkeun
langit, [a] moegi loengsoer, [b] goenoeng-
goenoeng sina aladjoer ti pajoeneun an-
2 djeun; 'sapĕrtos seuneu njoendoet pang-
poeng, sarĕng tjai ngagolak koe seuneu;
nja moegi maparin njaho padjĕnĕngan
andjeun ka moesoeh-moesoeh andjeun,

sangkan bangsa-bangsa tinggoemĕtĕr ti
3 pajoeneun andjeun! 'Sapĕrtos [c] keur basa
andjeun ngadamĕl pĕrkawis noe matak
sijeun, noe teu kanjanaän koe koering
sadaja: nja andjeun teh loengsoer, sa-
rĕng goenoeng-goenoeng aladjoer ti pa-
4 joeneun andjeun teja. 'Sajaktosna ti ba-
heula pisan taja noe meunang warta,
taja noe ngoeping, soemawon nendjo koe
mata, aja Allah djawi ti andjeun, noe
barangdamĕl pikeun sakoer noe ngarĕp-
5 ngarĕp ka andjeunna. 'Andjeun mĕnda-
kan ka noe atoh, noe ngalampahkeun
kabĕnĕran, soegri noe ngarelingkeun an-
djeun dina djalan andjeun. Salĕrĕsna,
andjeun bĕndoe, doepi koering mah nja-
rijeun dosa bae; ti baheula kitoe bae nja
lampah; pimanaeun koering sadaja di-
6 salamĕtkeun? 'Karantĕn koering sadaja
[d] geus djadi sapĕrtos noe nadjis, sarĕng
saniskantĕn kabĕnĕran koering sapĕr-
tos pakean kotor; toer koering teh aloem
sadajana sapĕrtos daoen; sarĕng kabawa-
bawa koe kadorakaän koering, sapĕrtos
7 koe angin. 'Malah taja noe sasambat ka
padjĕnĕngan andjeun, noe ngageuing
maneh, moentang ka andjeun; karantĕn
andjeun geus meungpeunan pameunteu
ka koering, sarĕng koering koe andjeun
dilalĕboerkeun koe lantaran kadorakaän
8 koering. 'Doepi ajeuna, noen Pangeran!
[e] andjeun teh Rama koering sadaja; ari
koering teja taneuh likĕt, doepi andjeun
Pandjoenan koering; jaktos koering sa-
daja dadamĕlan panangan andjeun.
9 'Noen Pangeran! moegi oelah bĕndoe
katoetoeloejan, sarĕng moegi oelah sa-
lalamina nja ngemoetkeun kadorakaän;
mangga geura tingalan, koering sadaja
10 oemat andjeun. 'Nagara andjeun noe
saroetji geus pada djadi tĕgal lĕga;
[f] Sion djadi tĕgal lĕga, Jĕroesalem teh
11 soewoeng. 'Gĕdong koering sadaja noe
soetji nja moelja, oeroet karoehoen koe-
ring maroedji ka andjeun teja, geus di-
hoeroe koe seuneu; sarĕng saniskantĕn
karĕsĕpan koering geus djadi tarikolot.
12 'Ĕh Pangeran! koemaha kĕrsa ngarĕ-
kĕtkeun andjeun bae kana hal kitoe?
koemaha kĕrsa ngantĕp, sarĕng njoe-
kĕrkeun ka koering sadaja katoetoe-
loejan? *a* 2 Moesa 3 : 8; 19 : 18.
*b* Djab. 97 : 5. *c* Mik. 7 : 15. *d* Jĕh. 36 : 17. *e* p. 63 : 16.
*f* Djab. 79 : 1.

PASAL 65.

Kami [a] geus kadongdon koe noe teu
nanjakeun kami; kami geus kapang-
gih koe noe teu nejangan kami; bangsa
noe teu katĕlah koe padjĕnĕngan kami,
koe kami dilahiran kijeu: [b] Tah, ijeu
2 kami! tah, ijeu kami! 'Kami sapoë djĕ-
poet geus njodorkeun panangan kami ka
hidji bangsa noe basangkal, noe pada
ngalakonan djalan noe teu hade, noe-
3 roetkeun karĕp sorangan; 'nja bangsa
noe teu pĕtot-pĕtot njijeun pibĕndoeëun
kami, di pajoeneun kami pisan; pada
ngoerban [c] di kĕbon-kĕbon, djeung nga-
4 roekoes dina bata-bata; 'sok darijoek di
astana-astana, djeung mareuting di ĕng-
gon noe sarimpe; [d] sok njaratoe laoek
bagong, djeung aja angeun sipat noe ma-
5 tak idjid dina wawadahanana; 'sok nga-
romong kijeu: Maneh sing anggang ka
dijeu, oelah njampeurkeun ka dewek;
karana dewek teh soetji ti batan ma-
neh. Noe kitoe teh ibarat haseup dina
pangamboeng kami, ibarat seuneu noe
6 moentab sapopoë. 'Masing njaho, aja
toelis di pajoeneun kami, kijeu: Kami
moal ngantĕp; geus tangtoe kami naoer;
7 nja naoer [e] kana lahoenanana, 'kado-
rakaän diri maraneh, djeung kadorakaän
karoehoen-karoehoen maraneh sarere-
jana, timbalan Pangeran; noe geus
pada ngoekoes dina goenoeng-goenoeng,
djeung ngahihina ka kami dina pasir-
pasir; koe sabab eta kami rek nakĕr-
keun bajaran pagaweanana ka toekang-
toekang kana lahoenanana. *a* Roem 10 : 20.
*b* p. 58 : 9. *c* p. 1 : 29. *d* 3 Moesa 11 : 7; 5 Moesa 14 : 3;
p. 66 : 17. *e* Djab. 79 : 12.

8 Kijeu timbalan Pangeran: Sakoemaha
lamoen djalma manggih anggoer dina
ranggeujan, seg ngomong: Eta oelah di-
roeksak, karana aja bĕrkah dina eta: nja
kitoe kami kĕrsa midamĕl koe karana
abdi-abdi kami, [a] soepaja koe kami oelah
9 diroeksak sakabeh. 'Satĕgĕsna kami ti
Jakoeb rek ngabidjilkeun toeroenan,
djeung ti Joeda ngabidjilkeun anoe pi-
ngamilikeun goenoeng kami; tanah teh
pikamilikeun koe djalma beunang milih
kami, sarta abdi-abdi kami pimaratoe-
10 heun di dinja. 'Ari Saron teja pidjadieun
pangangonan domba, djeung ari [b] lĕbak
Akor teja pidjadieun paranti ngabajak

sapi, pikeun oemat kami noe geus ne-
11 jangan kami. 'Balikanan maraneh mah,
noe ninggalkeun Pangeran, mopohokeun
goenoeng kami noe soetji, natakeun
medja adjang Moestari, djeung ngeusian
loemoer koe inoeman baoeran adjang
12 Djoehal teja: 'eta maraneh koe kami rek
didoeoemkeun kana pĕdang, nja mara-
neh teh mĕngke pada ngarampoejoek
ka pameuntjitan; [c] sapedah kami njaoer,
dĕmi maraneh teu nembalan; kami ngan-
dika, dĕmi maraneh teu ngadenge; ang-
goer maraneh pada migawe noe goreng
di pajoeneun kami, sarta noe teu kama-
nah koe kami koe maraneh dipilih.

*a* Jĕr. 30 : 11. *b* Jos. 7 : 26. *c* p. 50 : 2; 66 : 4.

13 Koe sabab eta, kijeu timbalan Goesti
Pangeran: Saĕnja-ĕnjana, abdi kami ba-
kal pada dadaharan, dĕmi maraneh mah
pada langlajeuseun; saĕnja-ĕnjana, abdi
kami bakal pada nginoem, dĕmi mara-
neh mah pada halabhab; saĕnja-ĕnjana,
abdi kami bakal pada boengah, dĕmi
14 maraneh mah pada meunang era; 'sa-
ĕnja-ĕnjana, abdi kami bakal pada sĕ-
sĕnggakan koe bawaning soeka hate,
dĕmi maraneh mah pada djĕdjĕritan koe
bawaning njĕri hate, sarta maridangdam
15 koe bawaning djaheut soekma. 'Djeung
maraneh bakal ninggalkeun ngaran ma-
raneh baris dipake njapa koe djalma
beunang kami milih; sarta maneh teh
tangtoe dipaehkeun koe Goesti Pange-
ran; sabalikna, [a] ari abdi-abdina mah koe
andjeunna bakal dipaparin ngaran se-
16 djen. 'Soepaja saha-saha noe ngabĕrka-
han diri di boemi, ngabĕrkahanana sina
njĕboet Allah noe sajaktos; kitoe deui
saha-saha noe soempah di boemi, soem-
pahna sina njĕboet Allah noe sajaktos;
tina sabab geus pada poho [b] kana ka-
soesahan noe ka toekang-toekang, djeung
tina sabab kasoesahan teja geus boeni
17 ti pajoeneun kami. 'Karana, masing nja-
ho, [c] kami rek ngadjadikeun langit anjar
djeung boemi anjar; ari anoe heubeul
mah moal diingĕt-ingĕt deui, wani han-
18 teu ras-ras atjan dina hate. 'Ngan ari
maraneh teh masing aratoh sarta garĕ-
rah salalawasna tina hal noe koe kami
didjadikeun; karana, masing njaho, [d]
Jĕroesalem koe kami rek dipangdjadi-
keun kagĕrahan, djeung djalmana di-
19 pangdjadikeun kaätohan. 'Malah kami
teh tangtoe gĕrah koe Jĕroesalem, sarta
atoh koe oemat kami; [e] djeung sadjĕro
eta nagara moal kadenge-denge deui
20 sora tjeurik atawa sora ngadjĕrit. 'Di di-
nja moal aja deui orok keuna koe mang-
sa, atawa djalma kolot noe teu djĕdjĕg
oemoerna; karana boedak paeh oemoer
saratoes taoen, sarta djalma dosa oemoer
21 saratoes taoen disapa. 'Djeung bakal
njarijeun imah, sarta dieusian; toer nja-
rijeun kĕbon anggoer, sarta kahakan
22 boewahna. 'Moal njarijeun imah, [f] dieu-
sian koe noe sedjen; moal njarijeun
kĕbon anggoer, hasilna kahakan koe
deungeun-deungeun; karana oemoer oe-
mat kami bakal nandingan kana oemoer
kakaian, sarta koe djalma beunang kami
milih tangtoe kapoeloek pagawean leu-
23 ngeunna. 'Moal harese-tjape tjoemah-
tjoemah, sarta ngadjoeroena moal ka-
bahlaän; wantoe-wantoe eta teh djadi
toeroenan noe dibĕrkahan koe Pangeran,
nja dirina sarta djeung anak-intjoena.
24 'Ari geus kitoe, [g] samemeh eta sasam-
bat, koe kami geus dikaboel manten;
sabot keur oendjoekan keneh, sĕdĕk koe
25 kami dimakboel. 'Kĕroed [h] djeung anak
domba bakal diangon babarĕngan; ari
singa bakal njatoe djarami sapĕrti sapi,
[i] djeung oraj pihakaneunana taneuh; di
satoengkĕb goenoeng kami noe soetji
teh moal aja noe njilakakeun, moal aja
noe ngaroeksak; kitoe timbalan Pange-
ran.

*a* p. 62 : 2. *b* Wahj. 21 : 4. *c* p. 66 : 22; 2 Petr. 3 : 13; Wahj. 21 : 1. *d* p. 35 : 10. *e* p. 25 : 8; Wahj. 21 : 4. *f* 5 Moesa 28 : 30. *g* p. 30 : 19; 58 : 9. *h* p. 11 : 6—9. *i* 1 Moesa 3 : 14.

## PASAL 66.

Kijeu timbalan Pangeran: [a] Sawarga
teh nja panglinggihan kami, sarta
boemi teh djodjodog dampal kami;
[b] maraneh pinjijeuneun gĕdong koemaha
keur kami? djeung naon ĕnggon pang-
2 reureuhan kami teh? 'Mapan eta saka-
beh nja panangan kami noe ngadamĕl;
kitoe djadina eta sakabeh, lahiran Pa-
ngeran. Sabalikna kami ningali ka noe
kijeu, [c] nja ka noe balangsak, reudjeung
ngĕnĕs soekmana, sarta adjrih koe pa-
3 ngandika kami. 'Saha-saha noe meuntjit
sapi, sasat maehan djalma; saha-saha
noe ngoerbankeun domba, sasat nĕkoek
andjing; saha-saha noe ngahatoerkeun
koerban kadaharan, sasat ngahatoerkeun

gĕtih bagong; saha-saha noe njangga-
keun doepa, sasat moendjoeng ka bra-
hala. Poegoeh pisan noe kitoe marilih
djalan sorangan-sorangan, djeung pikirna
4 mirĕsĕp kana kanistaänana; 'noe matak
kami sabalikna rek milih pisangsara-
eunana; [d] sarta noe koe eta dipikasijeun,
koe kami tangtoe didatangkeun ka ma-
ranehanana; [e] sapedah kami njaoer, dĕmi
eta teu nembalan; kami ngandika, dĕmi
eta teu ngadarenge, anggoer pada mi-
gawe noe goreng di pajoeneun kami,
sarta noe teu kamanah koe kami, koe
maranehanana dipilih. *a* Lal. 7:49. *b* 2 Sam.
7:5; 1 Radj. 8:27. *c* p. 57:15. *d* Sil. 10:24. *e* p. 65:12.

5 Darengekeun ijeu pangandika Pange-
ran, [a] eh sakoer noe adjrih koe pangan-
dikana: Ari doeloer-doeloer maraneh,
noe gareuleuheun ka maraneh, sarta
naroendoeng maraneh tina sabab djĕ-
nĕngan kami teja, ngaromongna kijeu:
Pangeran teh sing datang ka moelja,
soepaja koela narendjo kaboengahan ma-
raneh! tatapi etá teh mĕngke mareu-
6 nang era. 'Aja sowara tagiwoer ti djĕro
nagara, sowara ti djĕro kabah, nja gĕn-
tra Pangeran, noe kĕrsa naoer bajaran
7 ka moesoeh-moesoehna. 'Samemeh goe-
linggasahan, eta teh ngadjoeroe manten;
samemeh kadatangan njĕri, eta teh babar
8 anak lalaki. 'Saha noe geus ngadenge
saroepa kitoe? saha noe geus nendjo
sapĕrti eta pĕtana? Koetan aja tanah
noe digĕlarkeun dina poë sahidji? atawa
aja bangsa noe didjoeroekeun barĕng
sapisan? da barang ngarasa njĕri, harita
9 Sion ngadjoeroe anak-anakna. 'Karah
kami rek ngaboekakeun lawang, teu
ngaboeroesoetkeun? timbalan Pangeran;
atawa kami noe ngaboeroesoetkeun, na-
ha karah rek mĕpĕtkeun? timbalan Al-
lah maneh. *a* Esr. 9:4.

10 Sing mariloe boengah djeung Jĕroe-
salem, sarta sing garĕrah koe hal eta,
eh sakoer noe njaäh ka dinja! Masing
aratoh, miloe atoh djeung Jĕroesalem,
eh sakoer noe keur prihatin koe hal
11 eta! 'Soepaja maraneh njareuseup soe-
soe panglilipoerna, sarta datang ka sa-
reubeuh; soepaja maraneh ngĕnjot inang
kamoeljaänana, sarta saroeka-boengah.
12 'Karana kijeu timbalan Pangeran: Ma-
sing njaho, kami rek nodjokeun kasa-
lamĕtan ka dinja sapĕrti waloengan;
kitoe deui kamoeljaän bangsa-bangsa
tjara tjai tjaäh, keur seuseupaneun ma-
raneh; djeung maraneh [a] bakal disang-
keh dina gigir, sarta ditimang dina
13 toeoer. 'Sapĕrti djalma noe dililipoer
koe indoengna, nja kitoe kami pinga-
lilipoereun ka maraneh; estoe di Jĕ-
roesalem maraneh mĕngke dililipoer.
14 'Koe maraneh tangtoe katendjo, bari
hate maraneh atoh, sarta toelang-toe-
lang maraneh pimoeloeseun tjara daoen
ngora; harita panangan Pangeran tang-
toe boekti ka abdi-abdina, sarta an-
djeunna bade ngabĕndon ka moesoeh-
15 moesoehna. 'Karana, masing njaho, Pa-
ngeran bade soemping, [b] nganggo seuneu,
sarta [c] karetana lir angin topan, kĕrsa
malĕs koe bĕbĕndoena kalawan wĕra,
kitoe deui koe panjeuseulna kalawan
16 hoeroenging seuneu. 'Karana Pangeran
bade ngeunakeun hoekoeman ka sanis-
kara daging, nganggo seuneu djeung
nganggo pĕdangna; [d] tangtoe loba ka-
tjida noe pikasabĕteun koe Pange-
17 ran. 'Saha-saha noe njoetjikeun maneh
djeung ngabĕrĕsihan diri [e] adjang kĕ-
bon-kĕbon, noeroetkeun saoerang noe
di tĕngahna, sarta ngahakan laoek ba-
gong, djeung sipat nista, djeung beurit,
eta sarerejana mĕngke dieuweuhkeun,
18 lahiran Pangeran. 'Karana kami tĕrang
dina pagaweanana sarta dina pikira-
nana; pidatangeun mangsa, harita kami
bakal ngoempoelkeun sakabeh bangsa
reudjeung basa-basa; broel pada moe-
roeboel [f] sarta narendjo kamoeljaän kami.
19 'Djeung kami bakal ngajakeun tjitjiren
di maranehanana; sarta sawareh ma-
ranehanana noe rahajoe koe kami bakal
dipiwarang ka bangsa kapir, nja ka
oerang Tarsis, ka oerang Poel djeung
Loed, toekang mĕntang gondewa teja,
ka oerang Toebal djeung Jawan, ka
poelo-poelo noe djaraoeh, anoe tatjan
ngadarenge bedja pĕrkara kami, djeung
tatjan narendjo kamoeljaän kami; ari
eta teh bakal pada ngoewarkeun ka-
20 moeljaän kami ka oerang kapir. 'Sarta
bakal ngalanteurkeun sakabeh doeloer-
doeloer maraneh ti sagala bangsa kapir,
pikoerbaneun bade ka Pangeran, toem-
pak koeda, toempak kareta, toempak
gĕrĕbong, toempak bigal reudjeung toem-
pak onta, ngadjoegdjoeg goenoeng kami

noe soetji, nja eta Jĕroesalem, timba-
lan Pangeran, sakoemaha oerang Israil
njanggakeun koerbanna dina wadah bĕ-
21 rĕsih ka gĕdong Pangeran. 'Malah eta
teh sawareh koe kami bakal ditjandak,
didamĕl panghoeloe djeung ahli Lewi,
22 timbalan Pangeran. 'Karana sakoemaha
[g] eta langit anjar reudjeung eta boemi
anjar, anoe koe kami rek didamĕl teja,
pitĕtĕpeun di pajoeneun kami, lahiran
Pangeran, nja kitoe keneh toeroenan
maraneh reudjeung ngaran maraneh
23 pitĕtĕpeun. 'Ari geus kitoe, dina saban-
saban tĕpoeng tanggal djeung dina sa-
ban-saban tĕpoeng sabat, [h] saniskara
daging pidatangeun, sĕmbahijang ka pa-
joeneun kami, timbalan Pangeran.
24 'Djeung bakal pada boedal, narendjo-
keun bangke djalma-djalma noe pada
masijat ka kami teja; saĕnjana [i] bila-
toengna moal paeh, seuneuna moal pa-
reum, sarta pada djadi pikagiroekeun
saniskara daging.

*a* p. 60 : 4. *b* 2 Tes. 1 : 8. *c* Djab. 68 : 18. *d* Wahj. 19 : 21. *e* p. 65 : 3, 4. *f* p. 40 : 5. *g* p. 65 : 17. *h* Wahj. 15 : 4. *i* Mark. 9 : 14.

# KITAB NABI JĔRMIA.

## PASAL 1.

Ijeu pangwoeroek Jĕrmia poetra Hilkia,
kaäsoep panghoeloe noe aja di na-
2 gara Anatot, di tanah Binyamin; 'anoe
didatangan pangandika Pangeran, keur
mangsa [a] Josia poetra Amon, radja
Joeda, mĕnĕran katiloe-wĕlas taoenna
3 Josia djoemĕnĕng radja. 'Djeung dida-
tangan deui pangandika keur mangsa
[b] Jojakim poetra Josia, radja Joeda,
nĕpi ka tjatjap kasawĕlas taoenna Sid-
kia poetra Josia djoemĕnĕng radja Joe-
da; nja nĕpi ka Jĕroesalem dibojong,
mĕnĕran boelan noe kalima.

*a* 2 Radj. 22 : 1. *b* 2 Radj. 23 : 34; 24 : 17; 25 : 8.

4 Ari pangandika Pangeran ka kaoela
5 teja, kijeu pangandikana: 'Samemeh
maneh koe kami didjadikeun di djĕro
beuteung, [a] maneh koe kami geus di-
pioeninga; djeung samemeh maneh ka
loewar ti pianakan, maneh koe kami
geus disoetjikeun; maneh koe kami di-
tangtoekeun pinabieun bangsa-bangsa.
6 'Ari pioendjoek kaoela: [b] Noen, Goesti
Pangeran! salĕrĕsna, simkoering hanteu
bisa sasaoeran; karantĕn simkoering
7 ngora keneh. 'Dĕmi timbalan Pangeran
ka kaoela: Oelah maneh ngomong, jen:
Simkoering teh ngora; karana ka mana
bae maneh koe kami dipiwarang, ma-
neh koedoe leumpang; sarta naon bae
noe koe kami ka maneh ditimbalkeun,
8 koe maneh koedoe diomongkeun. 'Oelah
sijeun-sijeun koe itoe; [c] karana kami noe
njarĕngan ka maneh, pikeun ngaleupas-
9 keun ka maneh, lahiran Pangeran. 'La-
djĕng Pangeran njodorkeun pananga-
nana, [d] diantĕlkeun kana soengoet ka-
oela, bari Pangeran nimbalan ka kaoela:
Masing nganjahokeun, [e] kami geus nga-
jakeun pangandika kami dina biwir
10 maneh. 'Mangka ingĕt, maneh poë ijeu
koe kami geus didjĕnĕngkeun njĕkĕl
bangsa-bangsa djeung njĕkĕl karadjaän-
karadjaän, [f] baris ngaraboet djeung
baris ngababoet, kitoe deui baris nga-
gĕmpoer sarta baris noempoer, baris
ngadĕgkeun djeung baris mĕlak.

*a* Jĕs. 49 : 1; Gal. 1 : 15. *b* 2 Moesa 4 : 10. *c* Jĕs. 41 : 10. *d* Jĕs. 6 : 7. *e* Jĕs. 59 : 21; p. 5 : 14. *f* p. 18 : 7.

11 Ari geus kitoe aja pangandika Pa-
ngeran ka kaoela, kijeu pangandikana:
[a] Maneh nendjo naon, Jĕrmia? Diwang-
soel koe kaoela: Soemoehoen, simkoe-
12 ring nendjo hidji iteuk kanari. 'Ari tim-
balan Pangeran ka kaoela: Bĕnĕr ma-
neh nendjo teh; karana [b] kami ngadjaga
ka pangandika kami, tangtoe dilampah-
13 keun. 'Ari geus kitoe aja deui pangan-
dika Pangeran ka kaoela, kadoewa-ka-
lina, kijeu pangandikana: Maneh nendjo
naon? Diwangsoel koe kaoela: Soemoe-
hoen, simkoering nendjo hidji daloeng

keur ngagolak, sarĕng njanghareupna
14 ti sabeulah ti kaler. 'Ari timbalan Pa-
ngeran ka kaoela: Katjilakaän teh pi-
djoleunana [c] ti kaler, naradjang ka sa-
15 kabeh priboemi tanah. 'Karana, masing
njaho, [d] kami rek njaoer sakabeh bangsa
karadjaän-karadjaän anoe sabeulah ti
kaler, lahiran Pangeran; nja eta pida-
ratangeun, seug hidji-hidji bakal pada
neundeun korsina di hareupeun lawang-
lawang Jĕroesalem, bari ngaroeroeg ka
sakabeh koetana sakoeriling, kitoe deui
16 ka sakabeh nagara Joeda. 'Sarta [e] kami
rek ngalahirkeun pihoekoemaneun kami
ka darinja, tina hal sakabeh kagorenga-
nana; sapedah pada ninggalkeun kami,
djeung ngaroekoes ka aällahan, [f] sarta
njarĕmbah ka djidjijeunan leungeunna.
17 'Mana [g] maneh geura disaboek tjang-
keng maneh, seug hoedang, koedoe nja-
toerkeun ka maranehanana saniskara
noe koe kami rek ditimbalkeun ka maneh.
Poma maneh oelah geder di hareupeu-
nana, soepaja maneh koe kami oelah
18 digederkeun di hareupeunana. 'Karana,
masing njaho, maneh teh poë ijeu [h] koe
kami didjadikeun ibarat nagara reug-
reug, djeung ibarat tihang beusi, sarta
ibarat koeta tambaga, soepaja bisa na-
han ka saeusi tanah; ka radja-radja Joe-
da, ka kapala-kapala, ka panghoeloe-
panghoeloe, sarta ka djalma-djalma eusi
19 tanah. 'Nja eta bakal pada mĕrangan
ka maneh, tatapi ka maneh moal pima-
rampoeheun; karana kami noe njarĕngan
ka maneh, lahiran Pangeran, pikeun
ngaleupaskeun ka maneh. *a* p. 24 : 3;
Am. 7 : 8. *b* p. 31 : 28. *c* p. 4 : 6. *d* p. 25 : 9. *e* p. 4 : 12.
*f* Jĕs. 2 : 8. *g* Aj. 38 : 3. *h* p. 15 : 20.

## PASAL 2.

Ari geus kitoe aja deui pangandika
Pangeran ka kaoela, kijeu pangandi-
2 kana: 'Geura leumpang, maneh koedoe
ngoewarkeun ka Jĕroesalem, sing ka-
denge, kijeu nja pok: Kijeu timbalan
Pangeran: [a] Kami ingĕt hal maneh ka-
hemanan keur mangsa maneh ngora,
sarta kanjaähan keur mangsa maneh
panganten, basa maneh ngiring ka
kami di tĕgal lĕga, dina tanah noe tara
3 disĕbaran teja. 'Israil harita soetji baris
ka Pangeran, djadi loeloegoe beubeu-
nangan; saha-saha noe ngahakan eta,
pada kasalahan; sarta sakoer noe kitoe
kadatangan katjilakaän, lahiran Pange-
ran. *a* Jĕh. 16 : 60.
4 Eh, anak-poetoe Jakoeb djeung saka-
beh bangsa anak-poetoe Israil! darenge-
5 keun ijeu pangandika Pangeran: 'Kijeu
timbalan Pangeran: [a] Karoehoen mara-
neh manggih naon di kami lampah teu
bĕnĕr, noe matak eta pada ngadjaoehan
ti kami, bari seg [b] pada noeroet noe
6 sija-sija, mana djaradi sija-sija? 'Djeung
[c] teu ngaromong kijeu: Di mana Pange-
ran, noe nginditkeun oerang ti tanah
Mĕsir, anoe noejoen oerang di tĕgal lĕga,
dina tanah noe lapang nja pinoeh koe
lombang, dina tanah noe keëng nja ka-
langkang maot, dina tanah noe tara
disorang koe djalma djeung teu diĕnggo-
7 nan koe manoesa? 'Sarta maraneh koe
kami diasoepkeun ka tanah pakĕbonan,
soepaja ngahakan boewahna djeung
kangeunahanana; dĕmi maraneh geus
asoep, toeloej [d] tanah kami koe maraneh
dinadjiskeun, nja kagoengan kami koe
8 maraneh didjijeun kagiroekan. 'Pang-
hoeloe-panghoeloe teu ngaromong kijeu:
Di mana Pangeran? djeung noe njarĕkĕl
toret teu nganjarahokeun ka kami; ari
pangangon pada migawe masijat ka
kami, sarta nabi-nabi ngawarĕdjangna
koe Baäl, djeung naroeroet noe teu nga-
9 mangpaätan. 'Pedah kitoe kami rek
djongdjon nja madoean ka maraneh, la-
hiran Pangeran; malah ka anak-intjoe
10 maraneh kami tangtoe madoean. 'Ka-
rana [e] geura njalĕbrang ka poelo-poelo
oerang Kitim, bari seg pada ngawaskeun;
sarta geura nitahan ka oerang Kedar,
bari seg pada nĕgĕskeun sing tĕmĕn-
tĕmĕn; nja sing pada ngawaskeun, di
11 dinja aja saroepa kitoe? 'Karah aja bangsa
noe noekeurkeun batarana, sanadjan eta
lain batara? dĕmi oemat kami mah geus
noekeurkeun [f] kamoeljaänana ka noe
12 teu ngamangpaätan. 'Eh langit! sing
mĕlĕngĕk tina hal kitoe; sing bĕngong,
bari olohok katjida, lahiran Pangeran.
13 'Karana oemat kami geus migawe ijeu
doewa kagorengan: kami, [g] sirah tjai
kahiroepan, koe eta geus ditinggalkeun,
bari njarijeun soemoer keur dirina, nja
soemoer balotjor, noe teu barisaeun na-
14 han tjai.'Karah Israil teh boedak beulian
atawa noe asal didjoeroekeun di imah?

15 naha mana djadi rajaheun? 'Singa nga-
rora [h] geus noengkoelan manehanana
bari pada ngagaoer, sorana hoewang-
haoeng; tanahna koe eta geus didjijeun
soewoeng, nagara-nagarana geus dihoe-
roean, mana taja djalma noe ngeusian.
16 'Malah-malah maneh koe oerang Nop
djeung koe oerang Tahpanhes geus di-
17 goendoelan nja sirah. 'Naha hal kitoe
teh lain beunang maneh sorangan, doe-
meh maneh ninggalkeun Pangeran, Allah
maneh, keur basa maneh koe andjeunna
18 ditoejoen di djalan teja? 'Ari ajeuna,
naon pigaweëunana ka maneh njaba ka
Měsir, nginoem tji Sihor teh? sarta naon
pigaweëunana ka maneh njaba ka Asoer,
19 nginoem tji bangawan teh? 'Kagorengan
maneh noe piměpěriheun ka maneh,
djeung pamoengkir maneh noe pinjiksa-
eun ka maneh; mana kanjahokeun koe
maneh sarta masing awas, [i] jen goreng
pisan sarta mawa pait, maneh ninggal-
keun Pangeran, Allah maneh, djeung
maneh teu sijeun koe kami, lahiran
20 Goesti, Pangeran sawadya-balad teh.'Ka-
rana kami ti baheula geus [j] meunggas-
keun pasangan maneh, měgatkeun sa-
wěd maneh; děmi omong maneh mah:
Aing moal ngawoela; ěnjana mah [k] dina
oenggal-oenggal pasir loehoer djeung di
handapeun sakoer kakaian ngaroeng-
goenoek maneh sok ngarengkol djinah.
21 'Halta maneh keur dipělak koe kami
teja [l] tangkal anggoer hade, těgěs bibit
satoehoe; bo naha maneh teh owah, djadi
dahan paranakan tangkal anggoer se-
22 djen ka kami? 'Karana sanadjan maneh
ngaroeroe diri koe sěndawa, djeung make
saboen loba naker, tjerong bae kadora-
kaän maneh di pajoeneun kami, lahiran
23 Goesti Pangeran. 'Pimanaeun maneh
bisa ngomong: Aing teu kanadjisan, teu
noeroet Baäl-Baäl? Masing awas ka dja-
lan maneh [m] di lěbak; kanjahokeun koe
maneh anoe koe maneh dilampahkeun
teja; eta maneh ibarat onta dantěn
tangginas, noe lakoena adjag-adjagan;
24 'ibarat kalde leuweung awewe, noe bijasa
di těgal lěga, sarta keur hawa-napsoe sok
njeuseup angin; ana keur běger, saha noe
bisa měgatan? Saha-saha noe nejang ka
dinja moal koengsi tjape; ana ninggang
25 boelanna, tangtoe kapanggih. 'Tjandět
soekoe maneh, oelah bejak taroempah;
tjandět tikoro maneh, oelah halabhab;
děmi tjarek maneh mah: [n] Ah, tjoemah
bae; moal, karana koela teh bogoh ka
djalma nagara sedjen, sarta hajang
26 noeroet ka dinja! 'Sapěrti paling eraeun
lamoenna kapěrgo, nja kitoe anak-intjoe
Israil pimareunangeun era; djalma noe
reja, radja-radjana, kapala-kapalana,
panghoeloe-panghoeloena djeung nabi-
27 nabina; 'noe ngaromong ka kai, jen:
[o] Nja adjěngan rama koering; kitoe deui
ka batoe: Nja adjěngan noe ngajoega-
keun koering; karana [p] njanghareupna
ka kami koe poendoek, lain koe beu-
ngeut; tatapi [q] keur mangsa katjilakaän
pada ngomong: Moegi ngaděg, koering
28 sadaja salamětkeun! 'Na di mana aäl-
lahan maneh, beunang maneh njijeun
keur sěsěmbaheun maneh teja? [r] nja
eta sina haroedang, oepama barisaeun
njalamětkeun ka maneh keur mangsa
maneh katjilakaän mah; karana rejana
aällahan maneh, Joeda! nandingan lo-
bana nagara maneh.

*a* Mik. 6 : 3, 4. *b* 2 Radj. 17 : 15. *c* 5 Moesa 8 : 14, 15. *d* 3 Moesa 18 : 24. *e* p. 18 : 13. *f* Djab. 106 : 20; Roem 1 : 23. *g* p. 17 : 13. *h* Jěs. 5 : 29; p. 4 : 7. *i* p. 4 : 18. *j* p. 30 : 8. *k* p. 3 : 6. *l* Jěs. 5 : 1. *m* p. 7 : 31. *n* p. 18 : 12. *o* Jěs. 42 : 17. *p* p. 32 : 33. *q* Jěs. 26 : 16. *r* p. 11 : 11, 12.

29 Koe naon maraneh madoean ka kami?
maraneh sakabeh pada migawe masijat
30 ka kami, lahiran Pangeran. 'Pangagě-
boeg kami ka anak-anak maraneh [a] teu
hasil; paměpěrih koe eta teu ditarima;
[b] pědang maraneh geus ngahakan nabi-
nabi maraneh, sapěrti singa ngaroeroek-
31 sak. 'Eh, bangsa ajeuna! maraneh sing
pada awas ka ijeu pangandika Pange-
ran: Naha kami teh ka Israil karah
djadi těgal lěga, atawa tanah poëk boeta-
radjin? Koe naon noe matak oemat
kami ngaromong: Koering pada hajang
ngalantjong, moal baralik deui ka an-
32 djeun? 'Koemaha ari landjang sok mo-
pohokeun ka pěrhijasanana, atawa pa-
nganten awewe ka pěndingna? [c] Děmi
oemat kami mah mopohokeun ka kami,
33 geus lila katjida, taja bilanganana. 'Koe
apik maneh mapantěs djalan maneh
mambrih bobogohan! mana maneh ka
awewe panggarorengna ge geus mapa-
34 tahkeun djalan maneh. 'Malah-malah
dina toengtoeng badjoe maneh geus
kapanggih gětih djalma mariskin noe teu
salah; lain dina babahan kapanggihna

koe kami, istoening dina eta sakabeh.
35 'Padahal tjarek maraneh: Saĕnjana aing
teu salah; kapan bĕndoena geus moen-
doer ti aing. Masing njaho, [d] kami rek
oeroes-oeroes djeung maneh, tina hal
eta omongan maneh, jen: Aing teu boga
36 dosa teja. 'Koe mindĕng maneh teh
njaba, [e] ganti-ganti djalan maneh! Ti
Mĕsir ge maneh pimeunangeun era, sa-
koemaha maneh meunang era ti Asoer
37 teja. 'Ti eta ge maneh ĕngke ka loewar,
bari [f] leungeun maneh nangkeup sirah;
karana sagala andĕlan maneh dipitjeun
koe Pangeran, mana maneh moal pi-
loeloeseun ngandĕl teh ka darinja.

*a* p. 5 : 3. *b* Mat. 23 : 37. *c* p. 18 : 14, 15. *d* Jĕs. 43 : 26. *e* Jĕs. 30 : 3; Hos. 5 : 13. *f* 2 Sam. 13 : 19.

## PASAL 3.

Omong djalma: [a] Oepama hidji djalma
njĕrahkeun pamadjikanana, seg awe-
we teh leumpang ti manehanana, toe-
loej lakian ka noe sedjen: koemaha,
awewe teh kongang dibalikan deui?
naha tanah noe kitoe teh lain kana-
djisan bangĕt pisan? Ari maneh djinah
teh loba nakĕr nja kabogoh; parandene
kitoe, geura balik ka kami, lahiran Pa-
2 ngeran. 'Geura tjĕngkat panon maneh
[b] ka sakoer pasir boelistir, sarta masing
awas: di mana maneh hanteu didjina-
han? Maneh sok dijoek dina sisi-sisi
djalan, noenggoe eta, sapĕrti lampah
oerang Arab di tĕgal lĕga; sarta tanah
teh koe maneh geus dinadjiskeun koe
lantaran djinah maneh djeung koe lan-
3 taran kagorengan maneh. 'Kitoe noe
matak [c] pingidjiheun dipĕgatan, sarta
hoedjan pandeuri ge teui aja; dĕmi ma-
neh mah tarang sapĕrti dajang, teu boga
4 kaera. 'Naha maneh ti ajeuna teu rek
sasambat ka kami kijeu: Noen Ama!
nja andjeun [d] panoetan koering ti ngo-
5 ngora? 'Naha andjeunna kĕrsa bĕndoe
salalanggĕngna? naha bade nĕtĕpkeun
eta saĕndĕngna? Saĕnjana, maneh ngo-
mong djeung migawe kagorengan, sarta
bangenan.

*a* 5 Moesa 24 : 1—4. *b* p. 2 : 20. *c* 5 Moesa 11 : 14, 17. *d* Sil. 2 : 17.

6 Tidinja Pangeran nimbalan ka kaoela
[a] keur mangsa radja Josia teja: Na ka-
tendjo koe maneh, noe dipigawe koe
si Moengkir Israil teja? Eta teh geus
leumpang, [b] oenggah ka oenggal-oenggal
goenoeng loehoer, sarta ka handapeun
sakoer kakaian ngaroenggoenoek, bari
7 toeloej djinah di dinja. 'Dĕmi sang-
geusna eta migawe sakabeh hal kitoe
teh, koe kami ditimbalan kijeu: Maneh
geura balik ka kami! tatapi hanteu ba-
lik. Nja eta katendjo koe si Tjidra Joeda,
8 [c] doeloerna. 'Sarta koe kami katingali,
mangsa si Moengkir Israil, tina hal sa-
kabeh pĕrkara eta ngaranjed teja, koe
kami geus disĕrahkeun sarta geus di-
paparin soeratna panalak, parandene
si Tjidra Joeda, doeloerna teja, teu si-
jeuneun, anggoer eta ge leumpang, bari
9 toeloej djinah. 'Ari geus kitoe, tina ko-
ngas djinahna, seug tanah teh kana-
djisan; wantoe ngaranjedna [d] ka batoe
10 ka kai. 'Tapi sanadjan sakabeh hal kitoe
teh, eta si Tjidra Joeda, doeloerna teja,
hanteu balik ka kami tĕroes reudjeung
hate, balik soteh poera-poera, lahiran
11 Pangeran. 'Nimbalan deui Pangeran ka
kaoela: [e] Si Moengkir Israil teja bĕnĕr
12 njawana ti batan si Tjidra Joeda. 'Geura
leumpang, oewarkeun koe maneh ijeu
pangandika ka tĕbeh kaler, kijeu nja
pok: Eh, si Moengkir Israil! lahiran
Pangeran: [f] Geura balik; kami moal
baeud deui nja pameunteu ka maraneh;
karana kami teh sipat asih, lahiran
Pangeran; kami moal bĕndoe salalang-
13 gĕngna. 'Ngan [g] sing kanjahokeun ka-
dorakaän maneh, jen maneh teh ma-
sijat ka Pangeran, Allah maneh, sarta
maneh paboerantak nja djalan maneh,
nejang-nejang djalma nagara sedjen ka
handapeun sakoer kakaian ngaroeng-
goenoek; djadi maraneh teu ngagoegoe
ka timbalan kami, lahiran Pangeran.
14 'Eh, anaking noe maloengkir! geura ba-
ralik, lahiran Pangeran, karana kami
pĕrnah tjaroge ka maraneh; sarta kami
kĕrsa njandakan maraneh, saoerang ti
hidji nagara, doewa oerang ti hidji
bangsa, bari seug maraneh koe kami
15 rek didatangkeun ka Sion. 'Djeung ma-
raneh [h] koe kami rek dipaparin pa-
ngangon-pangangon anoe tjotjog djeung
manah kami; nja eta tangtoe ngara-
ngon ka maraneh kalawan kanjaho
16 djeung kapintĕran. 'Ari geus kitoe, sa-
mangsa maraneh geus ngalobaän djeung
baranahan dina tanah di djaman harita,
lahiran Pangeran, moal aja deui noe

njĕboet: [i] Pĕti pĕrdjangdjian Pangeran;
djeung moal ras-ras atjan dina hate;
moal diingĕt-ingĕt deui, sarta moal aja
noe ngariksa, soemawonna didjijeun
17 deui. 'Dina mangsa eta Jĕroesalem bakal
pada njarĕboet: [j] Panglinggihan Pange-
ran; djeung sakabeh bangsa kapir ba-
kal karoempoel ka dinja, ngadeuheusan
ka padjĕnĕngan Pangeran, ka Jĕroesa-
lem; sarta moal loemampah deui [k] noe-
roetkeun kaheurasan hatena noe goreng.
18 'Dina djaman eta anak-intjoe Joeda ba-
kal laleumpang babarĕngan djeung anak-
intjoe Israil; toeloej maroelang sarere-
jana [l] ti tanah kaler, ka tanah noe koe
kami dimilikkeun ka karoehoen mara-
19 neh teja. 'Ari kami teh geus nimbalan:
Geura, [m] maneh mĕngke koe kami di-
sina karijoeng koe anak, sarta maneh
mĕngke koe kami dipaparin tanah aloes,
milik moelja, oeroet wadya-balad bangsa
kapir. Nimbalan deui kami teh: Maneh
mĕngke ka kami njĕboet: Ama; sarta
moal oendoer deui ti poengkoereun kami.
20 'Saestoena, tjara awewe noe tjidra ka
salakina, nja kitoe maraneh, anak-intjoe
Israil! geus pada tjidra ka kami, lahi-
21 ran Pangeran. 'Aja sowara kadenge di
sakoer [n] pasir boelistir, nja sowara
oerang Israil tjareurik sarta noenoehoen,
tina sabab pada bengkok lakoena,
djeung mopohokeun ka Pangeran Al-
22 lahna. 'Eh, anaking noe maloengkir!
geura baralik; sagala kamoengkiran
maraneh koe kami rek ditjalageurkeun.
[o] Noen, mangga! ijeu simkoering pada
ngadeuheus ka andjeun; karantĕn nja
andjeun Pangeran, Allah simkoering.
23 'Saestoena gaplah pisan pangarĕp-nga-
rĕp ka pasir-pasir, ka salobana goe-
noeng-goenoeng; saestoena kasalamĕtan
Israil ngan di djĕro Pangeran, Allah
24 oerang, ajana. 'Ari kaeraän teh geus
ngahakanan beunang katjapean karoe-
hoen oerang ti mangsa oerang boedak
keneh; nja dombana reudjeung sapina,
anakna lalaki reudjeung anakna awewe.
25 'Hajoe, oerang ngĕdĕng dina kaeraän
oerang, sarta kawirangan oerang sina
ngarimboenan ka oerang; [p] karana
oerang migawe dosa ka Pangeran, Allah
oerang, nja diri oerang sarta djeung
karoehoen oerang, ti mangsa oerang
boedak keneh tĕpi ka poë ajeuna; sarta
oerang teu ngagoegoe ka timbalan Pa-
ngeran, Allah oerang.

*a* p. 1 : 2. *b* 2 Radj. 16 : 4; p. 2 : 20. *c* Jĕh. 23 : 4. *d* p. 2 : 27. *e* Jĕh. 16 : 51. *f* Jĕs. 31 : 6; 57 : 16. *g* p. 2 : 35. *h* p. 23 : 4. *i* 2 Moesa 25 : 10. *j* Jĕh. 48 : 35. *k* p. 7 : 24; 9 : 14. *l* p. 23 : 8; 31 : 8. *m* p. 31 : 9. *n* p. 7 : 29. *o* Djab. 41 : 5. *p* Dan. 9 : 7, 8.

## PASAL 4.

Oepama maneh dek balik, Israil! la-
hiran Pangeran, koedoe balik ka kami;
sarta oepama maneh dek njingkirkeun
kanistaän maneh ti pajoeneun kami, eta
2 maneh oelah loewak-lejok; 'sarta koe-
doe soempah kijeu: Dĕmi djoemĕnĕnging
Pangeran; sing satoehoena, [a] tĕroes reu-
djeung hoekoem sarta djeung sabĕnĕr-
bĕnĕrna; tangtoe oerang kapir pada nĕda
bĕrkah ka andjeunna, djeung maroedji
maneh tina hal andjeunna. *a* Jĕs. 48 : 1; p. 5 : 2.
3 Karana kijeu timbalan Pangeran ka
oerang Joeda djeung ka oerang Jĕroe-
salem: [a] Geura pada ngabĕdah keur
maraneh hidji lahan bĕdaheun, djeung
oelah njalĕbar ka pĕlĕbah tjoetjoek-
4 tjoetjoek. 'Geura pada njoenatan maneh
baris ka Pangeran; [b] nja salingkirkeun
kakoeloepan hate maraneh, eh oerang
Joeda djeung priboemi Jĕroesalem! oe-
lah koengsi bĕndoe kami bidjil sapĕrti
seuneu, sarta ngagĕdoer, wani taja noe
bisa mareumkeun, tina sabab kagore-
5 ngan pagawean maraneh. 'Geura pada
ngoewarkeun di Joeda, djeung ngoeta-
rakeun di Jĕroesalem; koedoe pada be-
bedja, djeung narijoep sangkakala dina
tanah, bari pada ngagĕro satakĕr ta-
naga, kijeu nja pok: Geura karoempoel;
[c] hajoe, oerang moeboes ka nagara ra-
6 reugreug! 'Geura nandjeurkeun hidji ban-
dera ka lĕbah Sion; geuwat laloempat,
papatjoewan rek ngarandĕg! [d] karana
kami rek ngadatangkeun katjilakaän ti
7 tĕbeh kaler, nja kabalahian gĕde. 'Singa
[e] geus djoeng ti leuweungna noe kekep,
nja toekang ngaroeksak bangsa-bangsa
ĕnggeus indit, bidjil ti ĕnggonna; ka-
rĕpna tanah maneh dek didjijeun soe-
woeng; nagara maneh ĕngke pada na-
8 rikolot, taja djalma noe ngeusian.'Sabab
kitoe [f] geura pada disamping karoeng;
koedoe pada aloek-aloekan djeung mi-
dangdam; karana sewoting bĕndoe Pa-
9 ngeran tatjan moendoer ti oerang. 'Ari

geus kitoe, dina poëan eta, lahiran Pa-
ngeran, pikir radja djeung pikir kapala-
kapala bakal leungit; ari panghoeloe-
panghoeloe bakal pada mĕlĕngĕk, sarta
10 nabi-nabi bakal pada ngahoelĕng. 'Ari
pioendjoek kaoela: Noen, Goesti Pange-
ran! sajaktosna andjeun ngagĕlo pisan
ka ijeu bangsa sarĕng ka oerang Jĕroe-
salem; timbalan andjeun: Maraneh tang-
toe salamĕt; kari-kari pĕdang noentjĕb
11 dongkap ka njawa. 'Dina mangsa harita
ijeu bangsa djeung oerang Jĕroesalem
bakal diandikaān kijeu: [g] Piajaeun angin
panas ti pasir-pasir boelistir di tĕgal
lĕga, mĕnĕran anak oemat kami, lain
12 baris napi, lain baris ngabĕrĕsihan; 'nja
angin rongkah noe pidatangeun ti dinja,
kĕrsa kami; ajeuna kami sabalikna [h]
rek ngalahirkeun pihoekoemaneun ka
13 maranehanana. 'Saĕnjana, eta teh pi-
oenggaheun sapĕrti mega, sarta kareta-
karetana [i] lir angin topan; koedana
karĕntjĕng ti batan galoedra. Pibalaïeun
oerang! geus tangtoe oerang diroeksak.
14 'Eh Jĕroesalem! [j] geura koembah hate
maneh, leungitkeun kagorengan, soepaja
maneh disalamĕtkeun. Sabaraha pilila-
eunana deui pikiran maneh noe doraka
teh nja pingĕnggoneun di djĕro batin
15 maneh? 'Karana aja sowara ngoewar-
keun ti Dan, aja sowara ti goenoeng
16 Epraim ngoetarakeun katjilakaān.'Geura
pada mere ingĕt ka bangsa-bangsa; geuna-
geuna, geura ngaloetarakeun ka Jĕroe-
salem: aja toekang ngadjaga daratang
ti tanah noe djaoeh, sarta tingharaok
17 ka nagara-nagara Joeda. 'Tjara noe na-
roenggoean lahan, nja kitoe ngĕpoengna
ka Jĕroesalem sakoerilingna; tina sabab
eta teh baha ka kami, lahiran Pange-
18 ran. 'Djalan maneh djeung pagawean
maneh [k] noe njarijeun kitoe ka maneh;
tah, kitoe kagorengan maneh; saĕnjana
pait, saĕnjana noentjĕb kana hate maneh.

*a* Hos. 10:12. *b* 5 Moesa 10:16. *c* p. 8:14. *d* p. 1:14. *e* p. 5:6. *f* p. 6:26. *g* p. 51:1 *h* p. 1:16. *i* Jĕs. 5:28. *j* Jĕs. 1:16. *k* p. 2:19.

19 [a] Adoeh, peudjit kaoela! adoeh, peudjit
kaoela! koe peurih bilik angĕn kaoela!
angĕn kaoela koemĕrĕtĕg; kaoela teu
bisa repeh; tina sabab maneh, njawa!
ngadenge sora sangkakala, djeung soe-
20 soerakan pĕrang. 'Teu eureun-eureun
aja noe ngalokkeun kabalahian; wantoe
satanah kabeh geus diroeksak; ngadak-
ngadak himah kaoela diraroeksak, koe-
lamboe kaoela roeksak di sakitjeup-
21 mata. 'Sabaraha pililaeunana deui ka-
oela nja nendjo bandera, ngadenge sora
22 sangkakala? 'Saĕnjana, [b] oemat kami
paloeng, teu nganjarahokeun ka kami;
estoe anak garĕdjoel eta teh, teu ba-
rogaeun pangarti; [c] palintĕr eta teh kana
lampah goreng, dĕmi kana lampah hade
mah teu njarahoëun.

*a* Aj. 30:27. *b* 5 Moesa 32:6 *c* Roem 16:19.

23 Kaoela ngalijeuk ka boemi, doema-
dakan soewoeng nja kosong; ret nga-
lijeuk ka langit, horeng taja tjaängna.
24 'Kaoela ngalijeuk ka goenoeng-goenoeng,
doemadakan arojag, djeung sakabeh pa-
25 sir-pasir aringgeung. 'Kaoela ngalijeuk
deui; doemadakan taja manoesa, djeung
sakabeh manoek awang-awang geus ka-
26 laboer. 'Kaoela ngalijeuk deui, doema-
dakan pakĕbonan geus djadi tĕgal lĕga,
djeung sakabeh nagarana geus diboerak-
barik, tina sabab Pangeran, tina sabab
27 kabangĕtan bĕndoena.'Karana kijeu tim-
balan Pangeran: Satanah kabeh ĕngke
soewoeng, [a] tapi koe kami moal dibe-
28 jakkeun. 'Sabab kitoe boemi bakal pri-
hatin, djeung langit di loehoer bakal
soerĕm, koe doemeh kami ngalahirkeun
kitoe; [b] kami noe ngĕrsakeun, sarta moal
kami handjakal, soemawonna moendoer
29 deui. 'Tina sora noe toempak koeda
reudjeung toekang panah, boer saeusi
nagara ngabĕtjir, njaroesoep ka leu-
weung-leuweung, djeung aroenggah ka
goenoeng-goenoeng karang; oenggal na-
gara tiiseun, taja pisan djalma noe ngeu-
30 sian. 'Ari maneh teja, ana diroeksak,
koemaha nja pilampaheun? Sanadjan
maneh makeanan diri koe sakĕlat, sa-
nadjan maneh ngahijasan diri koe pĕr-
hijasan ĕmas, sanadjan maneh nĕgĕp-
keun panon [c] koe sipat, taja gawena
maneh ngaloes-ngaloes diri; kabogoh
pada mitjeun ka maneh, malah pada
31 ngarah pati maneh. 'Karana kaoela nga-
denge sowara [d] sapĕrti noe keur njĕri
ngadjoeroe, kasoekĕran tjara noe nga-
djoeroe dara, nja sowara anak Sion,
roenghap-renghap bari nadahkeun leu-
ngeunna; [pokna]: Pibalaïeun koering!
karana njawa koering lĕsoe di hareu-
peun noe maehan.

*a* p. 5:10; Njanj. 3:22. *b* Jĕs. 14:27. *c* 2 Radj. 9:30. *d* p. 6:24.

PASAL 5.

Geura pada ngidĕran loeloeroeng Jĕroesalem, bari alak-ilik sarta masing tĕgĕs; djeung koedoe ngalingling di pasar-pasarna, soegan manggih saoerang, soegan aja hidji djalma noe milampah hoekoem, noe nejangan kajaktian; tangtoe nagara teh koe kami dihampoera.
2 'Sarta [a] masih eta njarĕboet: Dĕmi djoemĕnĕnging Pangeran! parandene kitoe
3 bohong bae soempahna. 'Noen Pangeran! sotja andjeun lain ningalan kajaktosan? Eta teh koe andjeun geus digĕboegan, [b] nanging teu njarĕrieun; koe andjeun meh diseëpkeun, doepi teu daraekeun narima pamĕpĕrih; geus pada mageuhkeun beungeutna alah batan tja-
4 das, teu daraekeun tobat. 'Ari pikir kaoela: Tangtoe noe malarat bae noe kitoe teh, djalma paloeng, karana teu njarahoëun djalan Pangeran, hoekoem
5 Allahna. 'Ah, ajeuna dek leumpang ka noe gĕde-gĕde, sasaoeran djeung eta; karana eta mah tangtoe njarahoëun djalan Pangeran, hoekoem Allahna. Mana horeng, [c] eta teh sarerejana geus pada meunggaskeun pasangan, mĕgatkeun sa-
6 wĕd. 'Sabab kitoe eta teh ĕngke diparaehan [d] singa ti leuweung; kĕroed tanah lapang bakal ngaroeksak ka darinja; mejong bakal ngadjaga ka nagaranagarana; saha-saha noe bidjil ti dinja tangtoe disasaäk, sabab loba nakĕr masijatna, rosa katjida pamoengkirna.
7 'Pimanaeun kami ngahampoera hal kitoe ka maneh? Anak maneh geus pada ninggalkeun kami, sarta saroempahna njĕboet noe lain Allah; [e] ana koe kami geus dipiseubeuhan, seug eta teh ngararanjed, ngagimboeng di imah dajang.
8 'Tjara koeda lintoeh loeloempatan, [f] nja kitoe eta teh pada hohowang ka pa-
9 madjikan batoer. 'Karah kami teh moal njiksa kana hal kitoe? lahiran Pangeran; sarta njawa kami karah moal malĕs ka bangsa noe kitoe pĕtana?

*a* Jĕs. 48 : 1; p. 4 : 2. *b* p. 2 : 30. *c* p. 2 : 20. *d* p. 2 : 15; 4 : 7. *e* 5 Moesa 32 : 15. *f* Jĕh. 33 : 26.

10 Geura aroenggah ka pagĕr-pagĕrna tembok, bari seug ngararoeksak, [a] ngan oelah mejakkeun; salingkirkeun dahandahanna, karana eta teh lain kagoengan
11 Pangeran. 'Karana anak-intjoe Israil djeung anak-intjoe Joeda pada tjidra
12 bae ka kami, lahiran Pangeran. 'Pada nganglĕs ka Pangeran, ari aromongna: Euweuh Pangeran; sarta oerang moal ĕnja kadatangan katjilakaän, moal ĕnja oerang ngarasa pĕdang djeung langlajeu-
13 seun; 'sarta ari nabi-nabi pidjadieun ibarat angin, moal ĕnja mawa pangandika; dirina mĕngke kasorang noe kitoe pĕta-
14 na. 'Koe sabab eta, kijeu timbalan Pangeran, Allah sawadya-balad: Sapedah maraneh mitjatoer omongan kitoe teja, masing njaho, pangandika kami [b] noe aja dina biwir maneh koe kami rek didjadikeun seuneu, ari ijeu bangsa rek didjadikeun soeloeh, seug seuneu teh
15 bakal ngalĕboer eta. 'Eh, anak-intjoe Israil! masing njaho, [c] kami ka maraneh rek ngadatangkeun hidji bangsa ti noe djaoeh, lahiran Pangeran; nja bangsa kahot eta teh, nja bangsa ti baheula eta teh, nja bangsa noe koe maraneh teu kanjahoan basana, djeung maraneh
16 teu ngaharti omonganana. 'Wadahna djamparing ibarat astana boengangang;
17 kabeh ge prawira. 'Nja eta tangtoe ngahakanan piboewateun maneh djeung kahakanan maneh; tangtoe ngahakanan anak maneh lalaki djeung anak maneh awewe; tangtoe ngahakanan domba maneh djeung sapi maneh; tangtoe ngahakanan tangkal anggoer maneh djeung tangkal kondang maneh; ari nagara maneh noe rareugreug, [d] noe koe maneh diandĕlkeun, koe eta tangtoe diboerak-
18 barik koe pĕdang. 'Kitoe ge dina djaman harita maraneh koe kami moal dibejak-
19 keun, lahiran Pangeran. 'Ari geus kitoe, baringsoekpagi maraneh ngomong: [e] Naon sababna noe matak Pangeran, Allah oerang, ka oerang ngadamĕl sakabeh pĕrkara noe kijeu? seug koe maneh djawab: Sakoemaha maraneh geus ninggalkeun kami, djeung ngawoela ka aällahan bangsa sedjen dina tanah maraneh, nja kitoe maraneh ĕngke ngawoela ka djalma bangsa sedjen, dina tanah anoe lain tanah maraneh.

*a* p. 4 : 27. *b* p. 1 : 9; 23 : 29. *c* 5 Moesa 28 : 49; p. 6 : 22. *d* p. 4 : 5. *e* p. 16 : 10.

20 Geura ngaroewarkeun ijeu ka anakintjoe Jakoeb, sarta aloetarakeun di
21 Joeda, kijeu nja pok: 'Eh, bangsa gĕdjoel, [a] noe teu boga pikir, boga panon hanteu nendjo, boga tjeuli teu ngadenge! ijeu

22 geura darengekeun: 'Naha maraneh [b] teu
sijeun koe kami? lahiran Pangeran; naha
maraneh teu goemětěr di pajoeneun
kami, [c] noe nangtoekeun keusik djadi
watěs laoet, pikoekoeh langgěng, sarta
moal pinjorangeun ka dinja? masih lam-
bakna neunggar, moal pimampoeheun;
sarta masih ngagoeroeh, moal pinjora-
23 ngeun ka dinja. 'Děmi ijeu bangsa boga
hate basangkal nja mantangoel; geus
pada njingkir, sarta katoetoeloejan.
24 'Djeung teu ngaromong sadjěro pikirna:
Anggoer oerang sijeun koe Pangeran,
Allah oerang, noe maparin hoedjan, [d]
nja hoedjan noe ti heula djeung hoedjan
noe pandeuri, ninggang pioesoemeunana,
sarta nětěpkeun pikeun oerang [e] ming-
goe noe katangtoean kana diboewat.
25 'Kadorakaän maraneh geus mengkol-
keun eta, sarta dosa-dosa maraneh mě-
26 gatan kahadean ka maraneh. 'Karana di
oemat kami kapanggih djalma daroraka;
[f] eta teh ngintip-ngintip, sapěrti toekang
taheun ngaděpong; pada masangkeun
27 pamikat, naheunan djalma. 'Sapěrti
koeroeng anoe pinoeh koe manoek, nja
kitoe imah maranehanana parinoeh koe
beunang ngarinah; kitoe lantaranana
noe matak eta teh galěde sarta baleung-
28 har. 'Pada lintoeh nja leutjir; malah
pada ngaliwatan kalakoean goreng; [g]
prakara teu dioeroeskeun, prakara pa-
hatoe, sarta pada loeloes; djeung teu
29 mere kaädilan ka noe mariskin. 'Karah
[h] kami teh moal njiksa kana hal kitoe?
lahiran Pangeran; sarta njawa kami
karah moal malěs ka bangsa noe kitoe
pětana?

a Jěs. 6 : 9; p. 4 : 22. b p. 10 : 7. c Aj. 38 : 8—11. d 5 Moesa 11 : 14. e 5 Moesa 16 : 9, 10. f p. 9 : 5, 6. g Jěs. 1 : 23. h p. 9 : 9.

30 Aja pěrkara matak mělěngěk nja ma-
31 tak idjid dina ijeu tanah. 'Nabi-nabi [a]
ngawarědjangna palsoe, sarta panghoe-
loe-panghoeloe mararentahna noeroet-
keun atoeran eta; ari oemat kami sa-
roekaeun kitoe; tatapi ari geus někpi ka
panoengtoenganana, koemaha pilampa-
heun maraneh?

a p. 23 : 25.

## PASAL 6.

Eh, anak-intjoe Binyamin! [a] geura nga-
rědjat ti djěro Jěroesalem, sarta koe-
doe narijoep sangkakala di Těkoa, djeung
nandjeurkeun tětěngěr di Bet-Kerem;
karana [b] ti těbeh kaler geus tembong
2 pitjilakaeun, nja pibalahieun gěde. 'Anak
Sion teh koe kami dioepamakeun pa-
ngangonan aloes, noe dipijara hade-hade.
3 'Měngke eta [c] didatangan pangangon,
pada mawa ingon-ingonna; bakal nja-
rěblokkeun himah-himahna di sakoeri-
ling eta, bari toeloej ngarangon, bejak
4 sapěrnah-pěrnahna. 'Geura pada soesoe-
tji baris měrangan ka Sion; hajoe, da-
rangdan; oerang arindit, kadjeun těngah
poë. Tjilaka oerang teh! karana poë geus
lingsir, kalangkang boerit mandjangan.
5 'Hajoe, darangdan; oerang madjoe, ka-
djeun peuting; oerang ngararoeksak ka-
6 raton-karatonna! 'Karana kijeu timba-
lan Pangeran sawadya-balad: Geura na-
roewaran tatangkalan, sarta Jěroesalem
lingkoengan koe benteng; nja eta nagara
noe bakal disiksa; di těngahna [d] woeng-
7 koel paneungteuinganan. 'Sapěrti soe-
moer ngaboerijal tjaina, nja kitoe Sion
teh ngaboerijal kagorenganana; noe ka-
denge di djěrona ngan panganijaja djeung
karoeksakan; di pajoeneun kami teu
pětot-pětot aja kanjěri djeung raheut.
8 'Eh Jěroesalem! rasakeun paměpěrih,
soepaja njawa kami oelah bosěn ka ma-
neh, soepaja maneh koe kami oelah
didjadikeun soewoeng, tanah noe taja
eusian.

a Hak. 1 : 21. b p. 1 : 14. c p. 12 : 10. d p. 5 : 1.

9 Kijeu timbalan Pangeran sawadya-
balad: Sesa Israil bakal gětol dipoepoeri,
saperti tangkal anggoer. Leungeun ma-
neh oentang-antingkeun kana kolan-
ding, tjara noe ngala boewah anggoer.
10 'Ka saha kaoela nja pingomongeun
djeung pingingětaneun, soepaja ngada-
renge? Saěnjana, [a] tjeulina teu disoena-
tan, noe matak teu barisaeun ngarěgěp-
keun. Saěnjana, pangandika Pangeran
koe maranehanana dipikahina, teu sa-
roedieun ka dinja. 'Mana kaoela pinoeh
11 koe běběndoe Pangeran; geus tjape na-
hankeun. Bahekeun ka baroedak di loe-
loeroeng, sarta kana karijoengan djalma
baroedjang sarerejana; karana boh lalaki
boh awewe, noe kolot reudjeung noe
djědjěg oemoerna ěngke ditangkěpan.
12 'Ari [b] imahna bakal dibarogakeun ka noe
sedjen, kitoe deui lahan djeung awewe
sarerejana; karana kami rek njodorkeun
panangan kami ka loehoereun priboemi
13 ijeu tanah, lahiran Pangeran. 'Karana

eta teh noe leutik, noe gĕde, kabeh ge
[c] lakoe pĕrĕtjit; sarta bagija nabi, bagija
panghoeloe, kabeh ge lampah palsoe.
14 'Djeung [d] nambaänana karoeksakan
oemat kami lalawora, ngaromongna:
Salamĕt! salamĕt! padahal euweuh ka-
15 salamĕtan. 'Koemaha [e] eta teh arera-
eun, lamoen geus marigawe kagiroekan?
Boh era, teu areraeun; boh wirang, teu
njarahoëun-njarahoëun atjan. Sabab ki-
toe eta teh piraroeboeheun reudjeung
noe raroeboeh; samangsa kami ngala-
jad ka darinja, tangtoe tingdjaloprak,
timbalan Pangeran. *a* p. 5 : 21; Lal. 7 : 51.
*b* 5 Moesa 28 : 30. *c* Jĕs. 56 : 11; p. 8 : 10. *d* p. 8 : 11;
Jĕh. 13 : 10. *e* p. 8 : 12.

16 Kijeu timbalan Pangeran: Geura na-
rangtoeng di djalan-djalan, bari aralak-
ilik, sarta koedoe pada nanjakeun [a] dja-
lan lawas, anoe mana djalan noe bĕnĕr;
nja eta lakonan koe maraneh, [b] tangtoe
manggih kasĕnangan pikeun njawa ma-
raneh. Dĕmi tjarek eta mah: [c] Moal
17 ngalakonan. 'Djeung deui kami geus
ngadĕgkeun toekang kĕmit, njangking
ka maraneh, [dipiwarang]: Rarĕgĕpkeun
sora sangkakala. Dĕmi tjarek eta mah:
18 Moal ngarĕgĕpkeun. 'Sabab kitoe, eh
bangsa kapir! darengekeun; eh padjĕ-
moehan! sing kanjahokeun lalampahan
19 maranehanana. 'Eh boemi! [d] dengekeun;
masing njaho, kami rek ngadatangkeun
katjilakaän ka ijeu bangsa, nja eta boe-
wah pamikirna; tina sabab eta teu nga-
rarĕgĕpkeun ka pangandika kami, sarta
toret kami eta teh geus pada mitjeun.
20 'Keur nahaon [e] pikeun kami datang
doepa ti tanah Sĕba, djeung djaringao
panghadena ti tanah noe djaoeh? Koer-
ban maraneh doeroekan teu dipikasoeka,
djeung koerban maraneh peuntjitan koe
21 kami teu dipikasĕdĕp. 'Koe sabab eta,
kijeu timbalan Pangeran: Masing njaho,
kami ka ijeu bangsa rek maparin ta-
tadjongan; ari bapa djeung anak sare-
jana pititadjongeun ka eta; tatangga
pitiwaseun djeung pada tatangga.
*a* p. 18 : 15. *b* Mat. 11 : 29. *c* p. 18 : 12. *d* Jĕs. 1 : 2.
*e* Jĕs. 1 : 11.

22 Kijeu timbalan Pangeran: Masing nja-
ho, [a] pidatangeun hidji bala ti tanah
kaler; nja hidji bangsa gĕde bakal di-
23 geuingkeun ti sisi boemi. 'Pada njĕkĕl
gondewa djeung tohok; estoe dĕdĕglĕr
eta teh, teu warĕlaseun; sorana nga-
goeroeh sapĕrti laoet, sarta pada toem-
pak koeda, baris satata djalma noe rek
pĕrang, ngaroeroeg ka maneh, anak
24 Sion! 'Oerang geus ngadarenge bedjana;
leungeun oerang ngareplek; oerang ka-
taradjang kasoekĕran, [b] njĕri tjara noe
25 keur ngadjoeroe. 'Papatjoewan rek ka
loewar ka lahan, sarta oelah njaba toe-
roet djalan; karana aja pĕdang moesoeh,
26 [c] panjingsijeunan ti sakoeriling.' Eh, anak
bangsa kaoela! [d] geura disamping ka-
roeng, [e] bari goegoelingan dina lĕboe;
koedoe prihatin tjara noe katinggal anak
noenggal, aloek-aloekan sing angĕt ka-
bina-bina; karana toekang ngaroeksak
teh ngadak-ngadak pidatangeunana, nga-
27 roeroeg ka oerang. 'Maneh koe kami
di tĕngah oemat kami geus didjadikeun
toekang ngoedji bangsa ĕmas, soepaja
maneh nganjahokeun djeung njoba-njo-
28 ba kana djalan-djalanna. 'Maranehanana
sakabeh ge pamoestoengan djalma ba-
sangkal, lampahna oepat-oepatan; [f] geus
djadi tambaga djeung beusi; maraneha-
nana sakabeh ge toekang ngararoeksak.
29 'Lamboes kadoeroek, timah bejak koe
seuneuna; ngadjoer ngalĕboer teu hasil,
30 da noe garoreng teu pisah. 'Djalma
bakal njarĕboet maranehanana perak
pipitjeunan, sabab maranehanana geus
dipitjeun koe Pangeran. *a* p. 5 ; 15; 50 : 41.
*b* p. 13 : 21. *c* p. 20 : 3; 46 : 5. *d* p. 4 : 8. *e* p. 25 : 34.
*f* Jĕh. 22 : 18.

## PASAL 7.

Ijeu teh pangandika, noe didatangkeun
ka Jĕrmia ti Pangeran; kijeu pangan-
2 dikana: 'Maneh geura nangtoeng dina
lawang gĕdong Pangeran, sarta oewar-
keun koe maneh di dinja ijeu pangan-
dika, kijeu nja pok: Eh, sakabeh oerang
Joeda, noe arasoep kana ijeu lawang-
lawang, sĕdja sĕmbahijang ka Pangeran!
darengekeun ijeu pangandika Pangeran.
3 'Kijeu timbalan Pangeran sawadya-ba-
lad, Allah Israil: [a] Haradekeun djalan
maraneh djeung pagawean maraneh,
tangtoe maraneh koe kami dipatoeh-
4 keun dina ijeu ĕnggon. 'Papatjoewan
maraneh oelah ngandĕlkeun omongan
palsoe, omongan noe kijeu teja: [b] Ka-
bah Pangeran, kabah Pangeran, kabah
5 Pangeran nja ijeu! 'Sabalikna, oepama
maraneh ngahadekeun djalan maraneh

djeung pagawean maraneh sarta saĕnja-
na; oepama maraneh mĕtakeun kaädi-
lan batoer pada batoer sarta sajaktina;
6 'teu nganijaja [c] ka semah, ka pahatoe
atawa ka randa, [d] teu ngoetjoerkeun
gĕtih noe teu salah dina ijeu ĕnggon,
djeung teu noeroet ka aällahan, noe
7 matak tjilaka diri maraneh: 'tangtoe
maraneh koe kami dipatoehkeun dina
ijeu ĕnggon, dina tanah noe koe kami
dipaparinkeun ka karoehoen maraneh,
8 langgĕng salalawasna. 'Saĕnjana, ma-
raneh ngandĕlkeun omongan palsoe, noe
9 teu ngamangpaätan. 'Karah maraneh
rek maling, maehan, ngaranjed, soem-
pah bohong, ngoekoes ka Baäl djeung
noeroet ka aällahan noe tadina teu
10 kanjahoan koe maraneh, 'bari toeloej
datang ngadeuheus ka pajoeneun kami
[e] dina ijeu gĕdong noe katĕlah koe djĕ-
nĕngan kami, sarta ngomong kijeu:
Oerang teh geus dileupaskeun; malar
tonggoj ngalampahkeun sakabeh kagi-
11 roekan noe bijeu? 'Karah ijeu gĕdong,
noe katĕlah koe djĕnĕngan kami, [f] pang-
rasa maraneh goeha begal? Ongkoh koe
kami saĕnjana katingali, lahiran Pa-
12 ngeran. 'Karana geura laleumpang ka
ĕnggon kami [g] noe di Silo, oeroet kami
ngalinggihkeun djĕnĕngan kami barang-
mimiti teja; sarta tarendjokeun noe koe
kami geus didamĕl ka dinja, tina sabab
13 kagorengan oemat kami Israil. 'Ari
ajeuna, sapedah maraneh pada migawe
sakabeh kalakoean kitoe, lahiran Pa-
ngeran, sarta kami geus ngandika ka
maraneh, [h] ti saban isoek-isoek nja
ngandika, dĕmi maraneh teu ngadenge;
toer kami teh njaoer maraneh, dĕmi
14 maraneh teu nembalan: 'noe matak ijeu
gĕdong, noe katĕlah koe djĕnĕngan kami,
noe diandĕlkeun koe maraneh, kitoe
deui ijeu ĕnggon, noe koe kami dipa-
parinkeun ka maraneh djeung ka ka-
roehoen maraneh, koe kami rek dida-
mĕl [i] sakoemaha kami midamĕl ka Silo
15 teja. 'Sarta maraneh koe kami [j] rek
dipitjeun ti pajoeneun kami, sakoemaha
kami mitjeun sakabeh doeloer-doeloer
maraneh, nja eta sakabeh toeroenan
Epraim teja.

*a* p. 18 : 11; 26 : 13. *b* p. 26 : 9. *c* p. 22 : 3. *d* Jĕs. 59 : 7. *e* p. 34 : 15. *f* Mat. 21 : 13. *g* Jos. 18 : 1; Djab. 78 : 60. *h* p. 26 : 5. *i* p. 26 : 6. *j* 2 Radj. 17 : 20; 24 : 20.

16 [a] Mana maneh montong mangnĕda-
keun deui ijeu bangsa, djeung montong
dipangnjambatkeun atawa dipangnjoe-
hoenkeun, sarta montong disapaätan ka
kami; karana kami moal ngamakboel
17 ka maneh. 'Naha koe maneh teu ka-
tendjo anoe koe eta dilalampahkeun di
nagara-nagara Joeda, sarta di loeloe-
18 roeng-loeloeroeng Jĕroesalem? 'Baroe-
dak moeloeng soeloeh, djeung bapa-bapa
miroen seuneu, ari awewe-awewe nga-
donan, [b] njijeun koeweh adjang radja
langit noe awewe, [c] djeung njitjikeun
koerban inoeman adjang aällahan, soe-
paja njarijeun piteu-ngeunaheun kami.
19 'Na ĕnja eta teh njarijeun piteu-ngeu-
naheun kami? lahiran Pangeran; lain
njarijeun piteu-ngeunaheun dirina, soe-
20 paja era beungeutna? 'Koe sabab eta,
kijeu timbalan Goesti Pangeran: Masing
njaho, bĕndoe kami reudjeung wĕra
kami ĕngke dikoetjoerkeun ka ijeu ĕng-
gon, ka manoesa djeung ka sasatoan,
ka tatangkalan kĕbon sarta ka hasil
taneuh; tangtoe bĕndoe teh ngagĕdoer,
sarta moal beunang dipareuman.

*a* p. 11 : 14. *b* p. 44 : 17, 19. *c* p. 19 : 13.

21 Kijeu timbalan Pangeran sawadya-
balad, Allah Israil: [a] Koerban maraneh
doeroekan tambahkeun ka koerban ma-
raneh peuntjitan, kop harakan laoek.
22 'Karana kami, basa ngaloewarkeun ka-
roehoen maraneh ti tanah Mĕsir teja,
teu ngalahirkeun ka darinja, soema-
wonna nimbalkeun, hal pĕrkara koer-
ban doeroekan djeung koerban peun-
23 tjitan. 'Satĕgĕsna ari pĕrkara, noe koe
kami ditimbalkeun ka darinja teja, nja
kijeu: [b] Koedoe noeroet ka timbalan
kami; ari kitoe mah kami djadi Allah
maraneh, sarta maraneh djadi oemat
kami; djeung koedoe ngalakonan sa-
kabeh djalan, noe koe kami ditimbal-
keun ka maraneh, soepaja maraneh dja-
24 moega. 'Dĕmi eta teu ngadarenge, teu
njarondongkeun tjeuli-tjeuli atjan, [c] ang-
goer pada ngalakonan tarekah sorangan,
noeroet kaheurasan hatena noe goreng,
djadi eta teh pada noekang, lain njang-
25 hareup. 'Ari ti watĕs poëan karoehoen
maraneh boedal ti tanah Mĕsir teja tĕpi
ka poë ajeuna, [d] eta kami miwarangan
ka maraneh sakabeh abdi kami, nja eta
nabi-nabi teja, miwarang teh oenggal

26 poë, ti saban isoek-isoek. 'Dĕmi eta [e]
teu ngadarenge bae ka kami, teu nja-
rondongkeun tjeuli-tjeuli atjan, anggoer
pada ngaheuraskeun beuheungna; lam-
pahna garoreng alah batan karoehoenna.
*a* p. 6 : 20. *b* 2 Moesa 15 : 26 ; 19 : 5 ; 3 Moesa 26 : 12. *c* Djab. 81 : 13; p. 9 : 13, 14. *d* p. 11 : 7. *e* p. 6 : 10; 16 : 12; 17 : 23.

27 Ari maneh koedoe njatoerkeun ka
darinja sakabeh pangandika noe tadi
teja, tatapi moal ngadarengeëun ka ma-
neh; djeung maneh koedoe njĕloekan
ka darinja, tatapi moal nembalan ka
28 maneh. 'Mana maneh koedoe kijeu nja
ngomong ka darinja: Ijeu teh bangsa,
noe teu noeroet ka timbalan Pangeran
Allahna, [a] sarta teu narimaeun pamĕ-
pĕrih; kajaktian teh leungit, geus sapat
ti biwir maranehanana. *a* p. 5 : 1, 3.
29 [a] Tjoekoer boeoek maneh, [Jĕroesa-
lem]! sarta aloengkeun; djeung koedoe
nganjanjikeun njanjian nalangsa dina
sakoer pasir boelistir; karana ijeu toe-
roenan noe dibĕndon koe Pangeran koe
andjeunna geus dipitjeun sarta ditilar-
30 keun. 'Karana oerang Joeda pada mi-
gawe anoe goreng di pajoeneun kami,
lahiran Pangeran; [b] geus nareundeun
kanistaänana di djĕro gĕdong, anoe ka-
tĕlah koe djĕnĕngan kami, [c] matak gĕ-
31 dong teh dinadjiskeun. 'Djeung njari-
jeun ĕnggon laloehoer [d] di Topet, noe
di lĕbak anak Hinom, baris ngadoeroek
anakna lalaki-awewe koe seuneu; anoe
teu ditimbalkeun koe kami, malah kami
taja manah-manah atjan kana kitoe teh.
32 'Koe sabab eta, masing njaho, pidata-
ngeun mangsa, lahiran Pangeran, harita
eta teh moal disĕboet deui Topet, atawa
lĕbak anak Hinom, nja bakal disĕboet
Lĕbak maehan, [e] sarta djalma bakal
ngaloeboer di Topet, sabab euweuh deui
33 ĕnggon. 'Ari [f] majit ijeu djalma-djalma
pidjadieun hakaneun manoek awang-
awang, djeung hakaneun sasatoan boemi;
34 sarta moal aja noe ngagĕbrig. 'Didinja
kami [g] ti nagara-nagara Joeda djeung
ti loeloeroeng-loeloeroeng Jĕroesalem
tangtoe ngaleungitkeun sora kaätohan
djeung sora kaboengahan, sora pangan-
ten lalaki djeung sora panganten awewe;
karana tanah teh pidjadieun tarikolot.
*a* Mik. 1 : 16. *b* p. 32 : 34. *c* 2 Bab. 36 : 14. *d* p. 19 : 6; 32 : 35. *e* p. 19 : 11. *f* 5 Moesa 28 : 26; p. 9 : 22. *g* p. 19 : 6.

## PASAL 8.

Dina mangsa eta, lahiran Pangeran,
toelang radja-radja Joeda, djeung toe-
lang kapala-kapalana, sarta toelang
panghoeloe-panghoeloe, kitoe deui toe-
lang nabi-nabi, sarta toelang priboemi
Jĕroesalem bakal dika-loewarkeun ti as-
2 tana-astanana, 'bari toeloej didaraj-da-
rajkeun hareupeun panon-poë, hareu-
peun boelan djeung hareupeun sakabeh
balad langit, [a] noe koe maranehanana
dipikasoeka, djeung dibarakti, djeung
ditaroeroet, djeung dikoemahaän, sarta
disarĕmbah teja; toelang teh moal di-
koempoelkeun, soemawonna diraroe-
wang, [b] nja djadi gĕmoek dina tong-
3 gong taneuh. 'Ari sasesa kabeh, saka-
rina ijeu bangsa noe goreng, sakoer noe
kari di sakabeh ĕnggon, noe koe ma-
ranehanana diajaän asal koe kami di-
boewang, [c] manan hiroep anggoer pi-
miliheun paeh, lahiran Pangeran sa-
wadya-balad. *a* 5 Moesa 5 : 9. *b* p. 9 : 22. *c* Wahj. 9 : 6.
4 Djeung koedoe mitjatoer deui ka da-
rinja: Kijeu timbalan Pangeran: Koe-
maha noe laboeh, teu hoedang deui?
5 atawa noe oendoer, teu balik deui? 'Na
koe naon ijeu bangsa, oerang Jĕroesalem,
oendoer, wĕt kadalon-dalon oendoerna?
pada moentangan kana tjidra, sarta
6 arĕmboengeun balik deui. 'Kami nga-
rĕgĕpkeun sarta ngadangoekeun: eta
teh ngaromong teu bĕnĕr; taja djalma
noe kadoehoengeun koe kagorenganana,
ngomong kijeu: Ĕh, aing migawe naon?
kabeh pada mangproeng sadjĕro loem-
pat, sapĕrti koeda mĕrod sadjĕro pĕrang.
7 'Sanadjan bango sair di awang-awang
nganjahokeun mangsana; kitoe deui ti-
koekoer, kapinis djeung bango boetak
pada ngestoekeun oesoem pidatangeun
dirina; [a] dĕmi oemat kami mah teu
8 nganjarahokeun hoekoem Pangeran.'Na-
ha maraneh ngaromong: Oerang teh pa-
lintĕr, sarta toret Pangeran aja di oe-
rang? Jaktina mah, saĕnja-ĕnjana, kalam
palsoe bogana ahli-ahli kitab digawe
9 kapalsoean. 'Djalma palintĕr areraeun,
pada geder sarta [b] karingkoes. Saĕnjana,
eta teh geus maritjeun pangandika Pa-
ngeran; maranehanana boga kapintĕran
10 naon? 'Koe sabab eta, [c] pamadjikan-
pamadjikanana koe kami bakal dipa-
parinkeun ka noe sedjen, kitoe deui

lahan-lahanna ka noe bakal ngabogaän
maranehanana; karana noe leutik, noe
gĕde, kabeh ge lakoe pĕrĕtjit; sarta
bagija nabi, bagija panghoeloe, kabeh ge
11 lampah palsoe. 'Djeung nambaänana
karoeksakan anak oemat kami lala-
wora,[d] ngaromongna: Salamĕt! salamĕt!
12 padahal euweuh kasalamĕtan.'Koemaha
eta teh areraeun, lamoen geus mari-
gawe kagiroekan? Boh era, teu areraeun;
boh wirang, teu njarahoëun-njarahoëun
atjan. Sabab kitoe eta teh piraroeboe-
heun reudjeung noe raroeboeh; samangsa
dilajad, tangtoe tingdjaloprak, timbalan
13 Pangeran. 'Koe kami eta teh bakal di-
leungitkeun [e] datang ka euweuhna, la-
hiran Pangeran; taja boewah dina tang-
kal anggoer, taja boewah dina tangkal
kondang, malah daoenna maroeragan;
mana maranehanana koe kami disina
14 aja noe njarorang inja. 'Naha oerang
mana tjaritjing? Geura karoempoel; [f] ha-
joe, oerang moeboes ka nagara rareug-
reug; oerang ngahenen di dinja; karana
Pangeran, Allah oerang, ngahenenkeun
ka oerang, [g] sarta oerang koe andjeunna
diinoeman hampĕroe, sabab oerang mi-
15 gawe dosa ka Pangeran.'Oerang [h] noeng-
goe-noenggoe kasĕnangan, tapi taja pi-
san kangeunahan; noenggoe-noenggoe
waktoe ditjageurkeun, sihoreng teh
16 manggih kareuwasan. 'Ti [i] sĕmĕt Dan
oerang ngadenge sĕsĕgor koedana; ti
sora tingharowang satona noe garagah
sakoeriling tanah teh ojag; karana geus
daratang, sarta ngahakanan tanah ka-
toet eusina, nagara katoet priboemina.
17 'Karana, masing njaho, kami ka ma-
raneh rek ngadatangkeun oraj, nja oraj
santja, [j] noe teu beunang didjampean;
tangtoe ngaregel ka maraneh, lahiran
Pangeran. *a* Jĕs. 1 : 3. *b* 1 Kor. 3 : 19. *c* p. 6 : 12—15.
*d* p. 23 : 17. *e* p. 49 : 9. *f* p. 4 : 5. *g* p. 9 : 15.
*h* Jĕs. 59 : 9; p. 14 : 19. *i* p. 4 : 15. *j* Djab. 58 : 6.

18 Ĕh, hajang njĕnangkeun diri tina hal
kasoesahan! Hate kaoela gĕring di sa-
19 djĕro kaoela. 'Toeh, sowara anak bangsa
kaoela ngadjĕrit ti tanah noe djaoeh
pisan: Naha Pangeran teu linggih di
Sion? naha Radjana teu aja di dinja?
Koe naon eta njarijeun pibĕndoeëun kami
koe lantaran artja-artjana, koe lantaran
20 kasija-sijaän bangsa sedjen? 'Geus liwat
oesoem diboewat, geus toetoep oesoem
panas, dĕmi oerang tatjan disalamĕt-
21 keun bae.'Tina karoeksakan anak bangsa
kaoela noe matak kaoela datang ka
roeksak; kaoela prihatin, sarta kata-
22 radjang mĕlĕngĕk. 'Naha taja [a] geutah
tamba di Gilad? karah taja doekoen di
dinja? karana koe naon anak bangsa
kaoela [b] teu djadi waloeja?
*a* p. 46 : 11. *b* p. 14 : 17.

## PASAL 9.

Ĕh, kahajang teh sirah kaoela djadi tjai,
djeung panon kaoela djadi soemoer
tji-mata; [a] tangtoe kaoela beurang-peu-
ting njeungtjeurikan noe kasarabĕt anak
2 bangsa kaoela.'Ĕh, kahajang teh kaoela
di tĕgal lĕga boga pamondokan djalma
njaba; tangtoe kaoela ninggalkeun bang-
sa kaoela, los leumpang ti maranehana-
na; karana eta sakabeh djadi [b] toekang
ngaranjed, gĕmpoengan toekang tjidra.
3 'Sarta pada mĕntang letahna ibarat gon-
dewana, ana mĕsat teh bohong; djeung
pada kawasa dina tanah, tapi [c] teu noe-
roetkeun kajaktian; satĕgĕsna pada tjoe-
tjoed ti kagorengan ka kagorengan deui,
djeung teu nganjarahokeun ka kami, la-
4 hiran Pangeran. 'Mangka ijatna hidji-
hidji djalma koe batoerna, [d] sarta ka
doeloer hidji oge oelah ngaranděl; ka-
rana oenggal doeloer nipoe-ngadaja,
djeung oenggal batoer lampahna oepat-
5 oepatan. 'Estoe hidji-hidji djalma pada
ngagĕlo ka batoerna, djeung hanteu ngo-
mong noe sajakti; letahna geus dipitoe-
toeran ngomong bohong, sarta pada nga-
riwoedkeun maneh migawe bengkok.
6 'Maneh tjitjing teh di tĕngah toekang
tjidra; tina tjidrana noe matak eta
arĕmboengeun nganjahokeun ka kami,
lahiran Pangeran. *a* Jĕs. 22 : 4. *b* p. 5 : 7, 8;
7 : 9. *c* p. 7 : 28. *d* Mik. 7 : 6.

7 Koe sabab eta, kijeu timbalan Pange-
ran sawadya-balad: Masing njaho, eta teh
[a] koe kami rek dilĕboer sarta ditjoba;
karana kami karah midamĕl koemaha
deui tina sabab anak oemat kami teh?
8 'Letah maranehanana ibarat djamparing
matak paeh; ngomongna tjidra; [b] bi-
wirna ka batoer ngomong hade, dĕmi
sadjĕro batinna mah masang baja ka
9 dinja. 'Karah kami teh [c] moal njiksa
ka maranehanana tina hal kitoe? lahi-
ran Pangeran; sarta njawa kami karah

moal malĕs ka bangsa noe kitoe pĕ-
tana? *a* p. 6 : 27; Mal. 3 : 2. *b* Djab. 55 : 22; 57 : 5.
*c* p. 5 : 9, 29.
10 Kaoela tina hal goenoeng-goenoeng
sĕdja tjeurik sĕgrak-sĕgroek sarta djĕ-
djĕritan; djeung tina hal pangangonan
tĕgal lĕga sĕdja nganjanjikeun njanjian
nalangsa, sabab geus diharoeroean, da-
tang ka taja djalma noe njorang, sarta
taja dedengean sora ingon-ingon; boh
manoek awang-awang, boh sasatoan
11 geus kalaboer arijang. 'Ari Jĕroesalem
koe kami bakal didjadikeun toempoe-
kan batoe, [a] pangtjitjingan adjag; sarta
nagara-nagara Joeda koe kami bakal
didjadikeun soewoeng, datang ka taja
12 djalma noe ngeusian. 'Tjik, [b] saha
djalma noe pintĕr, noe ngaharti pĕr-
kara noe tadi? djeung saha teja noe
geus diandikaän koe lambe Pangeran,
noe matak bisa ngoewarkeun eta? Koe
naon tanah teh digĕmpoer, dihoeroean
tjara tĕgal lĕga, datang ka taja noe njo-
rang? *a* p. 10 : 22. *b* Hos. 14 : 10.
13 Ari timbalan Pangeran: Sabab eta teh
naringgalkeun toret kami, noe koe ka-
mi dipaparinkeun ka hareupeunana,
djeung teu ngadarenge ka timbalan
14 kami, soemawon moen dilakonan; 'nja
loemakoena [a] noeroet kaheurasan hate-
na, djeung noeroet Baäl-Baäl, sakoemaha
maranehanana geus dipapatahan koe
15 kolot-kolotna: 'noe matak kijeu timba-
lan Pangeran sawadya-balad, Allah Is-
rail: Masing njaho, [b] ijeu bangsa koe kami
rek disina ngahakan alsĕm, djeung disina
16 nginoem hampĕroe; 'sarta [c] koe kami
rek dipabalĕntjarkeun, diajakeun di sa-
gala bangsa, noe tadina teu kanjahoan
koe maranehanana djeung koe karoe-
hoenna; [d] malah kami bakal njoesoel-
keun pĕdang ti pandeurieunana, nĕpi ka
maranehanana koe kami dibejakkeun.
*a* p. 11 : 8. *b* p. 8 : 14; 23 : 15. *c* 5 Moesa 4 : 27.
*d* p. 49 : 37.
17 Kijeu timbalan Pangeran sawadya-
balad: Masing pada toelaten, djeung
koedoe njĕloekan awewe toekang na-
langsa, sina daratang; nja koedoe nga-
rala awewe noe palintĕr, sina daratang;
18 'djeung sina geuwat-geuwat pada mang-
djĕrat-djĕritkeun oerang, soepaja mata
oerang ragragan tji-panon, djeung biwir
19 mata oerang ngoetjoer tjai. 'Karana
oerang ngadenge sora djĕdjĕritan ti Sion,
kijeu: Adoeh, oerang teh roeksak! oerang
pada era kabina-bina, sabab oerang koe-
doe ninggalkeun tanah, sabab sakoer
pangtjitjingan oerang geus diraroeboeh-
20 keun. 'Koe sabab eta maraneh, awewe-
awewe! darengekeun ijeu pangandika
Pangeran, djeung tjeuli maraneh sina
nandean ijeu pangandika lambena, nja
eta: anak maraneh awewe papatahan
djĕdjĕritan, sarta hidji-hidji ka batoer
pada awewe papatahan njanjian na-
21 langsa. 'Karana maot geus naek tina
djandela oerang, asoep ka karaton-kara-
ton oerang; sĕdjana ngabasmi baroedak
di loewar, kitoe deui baroedjang di loe-
22 loeroeng-loeloeroeng.'Tjatoerkeun: Kijeu
lahiran Pangeran: [a] Ari majit manoesa
bakal ngalondjor, sapĕrti gĕmoek dina
taneuh, djeung sapĕrti beungkeutan toe-
kangeun noe diboewat, sarta moal aja
noe ngoempoelkeun. *a* p. 7 : 33; 16 : 4.
23 Kijeu timbalan Pangeran: [a] Anoe pin-
tĕr oelah moedji maneh sabab pintĕrna;
anoe kawasa oelah moedji maneh sabab
kawasana; sarta noe beunghar oelah
24 moedji maneh sabab beungharna; 'bĕ-
nĕrna mah ari anoe moedji, eta moedjina
teh moedoe sabab kijeu: nja sabab nga-
harti, sarta nganjahokeun ka kami, jen
kami teh Pangeran, noe midamĕl kaäsi-
han, kaädilan djeung kabĕnĕran di boe-
mi; karana nja pĕrkara kitoe noe dipi-
kasoeka koe kami, lahiran Pangeran.
25 'Masing njaho, pidatangeun mangsa, la-
hiran Pangeran, harita kami tangtoe
njiksa ka sakoer noe disoenatan sadjĕro
26 koeloep: 'ka oerang Mĕsir, ka oerang
Joeda, ka oerang Edom, ka oerang
Amon, ka oerang Moab, djeung ka sa-
koer [b] noe dikoeroed sisi boeoek, noe
ngarĕnggon di tĕgal lĕga; karana saka-
beh bangsa kapir karoeloep, djeung [c]
sakabeh anak-intjoe Israil karoeloep nja
hate. *a* 1 Kor. 1 : 31. *b* 3 Moesa 19 : 27; p. 25 : 23.
*c* 5 Moesa 10 : 16; p. 4 : 4.

## PASAL 10.

Eh, anak-poetoe Israil! darengekeun
ijeu pangandika, noe koe Pangeran
2 diandikakeun ka maraneh. 'Kijeu tim-
balan Pangeran: [a] Poma oelah dialadjar
djalan oerang kapir, djeung oelah reu-
was koe tanda-tanda di langit, doemeh
oerang kapir sok rareuwaseun koe eta.

3 'Karana ari pikoekoeh bangsa noe loba
nja sija-sija; istoening kai bae, [b] beu-
nangna noewar ti leuweung, boewatan
4 leungeun toekangna koe kampak. 'Di-
hijasan koe perak djeung koe ĕmas; [c]
dipageuhkeun koe pakoe djeung koe
paloe, oelah sina galoewang-galejong.
5 'Ibarat bĕbĕgig di kĕbon bonteng eta teh;
teu bisaeun ngomong, [d] djeung koedoe
dipapanggoel, sabab teu bisaeun nga-
lengkah. Papatjoewan rek sarijeun koe
noe kitoe; karana teu bisaeun migawe
goreng, migawe hade pon kitoe keneh
6 teu bisaeun.'Noen Pangeran! [e] taja pisan
noe nandingan ka andjeun; nja lang-
koeng agoeng andjeun teh, sarĕng lang-
koeng agoeng padjĕnĕngan andjeun koe
7 tandaning kawasa. 'Saha [f] noe teu koe-
doe sijeun koe andjeun, noen Radjaning
sagala bangsa! karantĕn andjeun pisan
noe lajak teh; wantoening di pĕlĕbah
sadajana djalma pintĕr di sagala bangsa,
sarĕng dina saniskantĕn karadjaänana-
na, taja pisan noe nandingan ka an-
8 djeun. 'Malah sarejana toenggal bodo
nja gĕdjoel; papatah sija-sija, kai bae eta
9 teh. 'Aja perak beunang ngagĕpengkeun,
dianteurkeun ti Tarsis, kitoe deui ĕmas
ti Oepas, boewatan toekangna, nja boe-
watan leungeun kamasan; ari papakea-
nana biroe langit reudjeung woengoe,
10 kabeh ge boewatan djalma palintĕr. 'Ba-
likanan Pangeran mah Allah noe sajak-
tos, nja Allah noe djoemĕnĕng, toer
[g] Radja noe langgĕng; tina doeka an-
djeunna boemi teh ojag, sarta bangsa-
bangsa taja noe bisa tahan kana bĕn-
11 doena. 'Koedoe ngaromong kijeu ka
darinja: [h] Ari aällahan, noe teu njarijeun
langit djeung boemi, nja eta mĕngke
laleungit tina boemi sarta ti kolongeun
langit. *a* 3 Moesa 18 : 3; 5 Moesa 4 : 19. *b* Jĕs. 44 : 14.
*c* Jĕs. 41 : 7. *d* Jĕs. 46 : 7. *e* Djab. 86 : 8. *f* Wahj.
15 : 4. *g* Djab. 10 : 16. *h* Jĕs. 2 : 18.

12 Pangeran teja [a] noe ngadamĕl boemi
koe kawasana, ngadĕgkeun djagat koe
kapintĕranana, sarta masangkeun langit
13 koe pangartosanana. 'Tijap-tijap an-
djeunna ngagĕntra, dĕr ngagoeroeh tjai
di awang-awang, sarta nja andjeunna
noe ngoenggahkeun tĕdoeh ti toeng-
toeng boemi; nja andjeunna noe ngada-
mĕl kilat barĕng hoedjan, [b] sarta noe
ngabidjilkeun angin ti goedang andjeun-
14 na. 'Oenggal-oenggal manoesa bodo, eu-
weuh kanjaho; [c] oenggal-oenggal kama-
san meunang era tina artja, sabab beu-
nangna njitak teh palsoe, hanteu ĕrohan.
15 'Estoe sija-sija eta teh, boewatan ngabo-
bodo; samangsa disiksa, tangtoe laleu-
16 ngit. 'Dĕmi [d] Doeoeman Jakoeb mah
lain sapĕrti eta; satĕgĕsna andjeunna
noe ngadjadikeun saniskarana, [e] sarta
Israil djadi kaom kagoenganana; Pange-
ran sawadya-balad, kitoe padjĕnĕnga-
nana. *a* p. 27 : 5; 51 : 15. *b* Djab. 135 : 7. *c* Jĕs.
44 : 10, 11; p. 51 : 17. *d* p. 51 : 19. *e* Djab. 74 : 2.

17 Eh, djalma eusi nagara noe dikĕpoeng!
geura djingdjing boentĕlan maneh, indit
18 tina tanah. 'Karana kijeu timbalan Pa-
ngeran: Masing njaho, priboemi tanah teh
sakali ijeu mah koe kami rek dibalang-
keun, sarta rek njoekĕrkeun ka darinja,
19 soepaja pada ngarasa. 'Pibalaïeun aing
tina hal karoeksakan aing! raheut aing
pajah pisan; dĕmi omong aing: Geus
poegoeh [a] kijeu sangsara diri; koe aing
20 koedoe ditatangankeun. 'Himah aing
geus diroeksak, djeung sakabeh tam-
bangna geus diparĕgatkeun; anak aing
boedal, geus areuweuh; sarta taja baris
masangkeun deui himah aing, sarta baris
21 nĕrapkeun koelamboena. 'Karana pa-
ngangon pada barodo, teu narejangan
Pangeran; kitoe noe matak teu palintĕr
lalampahanana, [b] sarta ari sakabeh
22 ingon-ingonna paboejar. 'Aja sora tagi-
woer, doemadakan datang, sarta goejoer
rosa pisan [c] ti tanah kaler, alamat na-
gara-nagara Joeda rek didjijeun soe-
woeng, [d] djadi pangtjitjingan adjag.
23 'Noen Pangeran! koering teh tĕrang, jen
manoesa teu gadoeh djalanna; [e] lain di
kawasa djalma noe leumpang mĕnĕr-
24 keun lengkahna. 'Mangga, Pangeran!
koering pĕpĕrih, nanging moegi tĕroes
sarĕng kaädilan; [f] moegi oelah dina sa-
djĕro andjeun bĕndoe, soepaja koering
25 oelah dieuweuhkeun. 'Moegi [g] ngoetjoer-
keun bĕndoe andjeun ka oerang kapir
noe teu nganjarahokeun ka andjeun,
sarĕng ka bangsa-bangsa noe teu sasam-
bat ka padjĕnĕngan andjeun; karantĕn
eta geus pada ngahakanan Jakoeb, jak-
tos pada ngahakanan inja, sarĕng dong-
kap ka seëpna; kalajan pangtjitjingana-
na koe eta geus didjijeun soewoeng.
*a* Djab. 77 : 11. *b* Mat. 9 : 36. *c* p. 4 : 6. *d* p. 9 : 11.
*e* Sil. 16 : 1, 9. *f* Djab. 6 : 2; p. 30 : 11. *g* Djab. 79 : 6, 7.

PASAL 11.

Ijeu teh pangandika, noe didatangkeun
ka Jěrmia ti Pangeran, kijeu pangan-
2 dikana: 'Darenge koe maraneh oengělna
eta pěrdjangdjian, sarta tjatoerkeun ka
oerang Joeda djeung ka priboemi Jěroe-
3 salem; 'nja mitjatoer teh ka darinja:
Kijeu timbalan Pangeran, Allah Israil:
[a] Keuna panjapa oenggal-oenggal djal-
ma, noe teu noeroet kana oengělna eta
4 pěrdjangdjian, 'noe koe kami ditimbal-
keun ka karoehoen maraneh, basa eta
koe kami dika-loewarkeun ti tanah Mě-
sir, [b] ti djěro panglěboeran beusi teja,
bari ngalahir kijeu: Koedoe ngadarenge
ka timbalan kami, sarta lalampahkeun,
noeroetkeun sakoer noe koe kami ditim-
balkeun ka maraneh; lamoen kitoe mah
maraneh bakal oemat kami, sarta kami
5 bakal Allah maraneh; 'soepaja kami nga-
laksanakeun [c] soempah, noe koe kami
disoempahkeun ka karoehoen maraneh,
kěrsa maparin ka darinja hidji tanah
anoe labar-leber tji-soesoe reudjeung
madoe teja, sakoemaha noe geus boekti
ajeuna. Ngawangsoel kaoela, kijeu nja
pioendjoek: Amin, Pangeran! *a* 5 Moesa
27:26. *b* 5 Moesa 4:20. *c* 5 Moesa 7:12.

6 Nimbalan deui Pangeran ka kaoela:
Oewarkeun koe maneh ijeu sakabeh pa-
ngandika di nagara-nagara Joeda sarta
di loeloeroeng-loeloeroeng Jěroesalem,
kijeu nja pok: Darenge koe maraneh
oengělna eta pěrdjangdjian, sarta lalam-
7 pahkeun. 'Karana kami ngomat-ngoma-
tan ka karoehoen maraneh, basa koe
kami diinditkeun ti tanah Měsir teja,
něpi ka poë ajeuna, nja ngomatan teh
[a] ti saban isoek-isoek, kijeu lahiran kami:
Koedoe ngadarenge ka timbalan kami.
8 'Děmi [b] eta teu ngadarenge, teu njaron-
dongkeun tjeuli-tjeuli atjan, anggoer
hidji-hidji djalma pada loemakoe noe-
roet kaheurasan hatena noe goreng; noe
matak kami geus ngadatangkeun ka
darinja saoengělna eta pěrdjangdjian, noe
koe kami ditimbalkeun baris lampah-
keuneun teja, kari-kari eta teu marilam-
pahkeun. *a* p. 7:13, 25. *b* p. 7:26.

9 Nimbalan deui Pangeran ka kaoela:
Oerang Joeda djeung priboemi Jěroesa-
10 lem kapanggih sakait. 'Geus pada moen-
doer, noeroetkeun kadorakaän karoe-
hoenna noe barangmimiti, noe teu da-
raekeun ngadenge ka pangandika kami
teja; anggoer maranehanana pada noe-
roet ka aällahan, sarta ngabaraktina ka
dinja; djadi anak-intjoe Israil djeung
anak-intjoe Joeda teh geus pada ngaro-
bahkeun pěrdjangdjian kami, noe koe
11 kami didaměl ka karoehoenna teja. 'Koe
sabab eta, kijeu timbalan Pangeran: Ma-
sing njaho, kami rek ngadatangkeun ka-
tjilakaän ka maranehanana, sarta moal
barisaeun ka loewar ti eta. Harita tang-
toe pada ngadjěrit ka kami, [a] tatapi
12 koe kami moal didangoe. 'Tidinja na-
gara-nagara Joeda djeung priboemi Jě-
roesalem bakal laleumpang, sarta nga-
djalěrit ka aällahan, noe sok dikoekoesan
koe maranehanana teja; tatapi moal
aja noe bisaeun njalamětkeun ka ma-
ranehanana keur waktoena katjilakaän.
13 'Karana [b] rejana aällahan maneh, Joeda!
nandingan lobana nagara maneh; sarta
ari rejana altar-altar beunang maneh
njijeun adjang eta kaeraän, nja altar-
altar baris ngoekoes ka Baäl teja, nan-
dingan lobana loeloeroeng Jěroesalem.
14 'Mana maneh [c] montong mangnědakeun
deui ijeu bangsa, sarta montong dipang-
njambatkeun atawa dipangnjoehoen-
keun; karana kami moal ngamakboel
samangsa eta sasambat ka kami tina
sabab katjilakaänana. *a* Sil. 1:28;
p. 14:12; 29:12. *b* p. 2:28. *c* p. 7:16; 14:11.

15 Kameumeut kami dek naon di gědong
kami teh, da migawe karoetjahan sa-
kitoe ka noe loba, sarta laoek soetji
geus leungit ti maneh? Satijap-tijap ma-
neh migawe kagorengan, didinja maneh
16 soeka-soeka. 'Tangkal djetoen ngaroeng-
goenoek nja aloes, hade boewahna, kitoe
maneh tadina dingaranan koe Pangeran;
děmi keur sora ngagoeroeh rosa, tang-
kal teh koe andjeunna diajaän seuneu,
17 djeung dahan-dahanna sarěmplak. 'Es-
toe Pangeran sawadya-balad, anoe mělak
ka maneh teja, geus ngandika maneh
bakal dikeunaän katjilakaän, tina sa-
bab kagorengan anak-intjoe Israil sarta
anak-intjoe Joeda, noe dilalampahkeun
koe maranehanana, matak ngaběndoe-
keun kami, tina ngoekoes ka Baäl.
18 [a] Estoe Pangeran noe maparin njaho
ka kaoela, noe matak kaoela njaho;
harita andjeun ka koering mintonkeun

19 lakoe-lampahna. 'Ari koering teja sa-
pĕrtos domba lindeuk, noe ditoengtoen
dek dipeuntjit; sarĕng koering teu tĕrang,
jen eta aja pikir ngarah ka koering;
[pokna]: Hajoe, oerang ngaroeksak tang-
kal katoet boewahna; oerang toewar,
sina leungit [b] ti tanah djalma hariroep;
tjatjakan kana ngaranna oelah aja noe
20 ingĕt deui. 'Nanging, noen Pangeran
sawadya-balad, Hakim noe langkoeng
adil, [c] noe ngararaoskeun kaboeboewa-
han sarĕng hate! moegi koering dipapa-
rin nendjo balĕsan andjeun ka darinja;
karantĕn nja ka andjeun koering geus
21 ngoendjoekkeun pĕrkawis koering. 'Koe
sabab eta, kijeu timbalan Pangeran hal
[d] oerang Anatot, sakoer noe ngarah
pati maneh teja, bari ngomong, jen:
Maneh oelah sok ngawĕdjang mawa pa-
djĕnĕngan Pangeran, soepaja maneh oelah
dipaehan koe leungeun koela sakabeh;
22 'koe sabab eta, kijeu timbalan Pange-
ran sawadya-balad: Masing njaho, kami
tangtoe njiksa ka darinja; baroedjang di
maranehanana piparaeheun koe pĕdang,
ari anak maranehanana lalaki-awewe
23 piparaeheun koe langlajeuseun. 'Djadi
maranehanana moal aja sesana; karana
kami tangtoe ngadatangkeun katjila-
kaān ka oerang Anatot teh [e] dina taoen
pidisiksaeunana. *a* p. 26:15. *b* Jĕs. 53:8.
*c* Djab. 7:10; p. 17:10. *d* p. 1:1. *e* p. 23:12.

## PASAL 12.

Manawi koering padoe ka andjeun, Pa-
ngeran! tinangtos andjeun noe lĕrĕs;
parandene kitoe koering soemĕdja oen-
djoekan ka andjeun pĕrkawis hoekoe-
man. [a] Koe naon noe mawi djalan djalma
daroraka sok loeloes, sarĕng sakoer noe
2 milampah tjidra sok garĕnah? 'Koe an-
djeun eta teh diparĕlak, malah-malah
alakaran; pada ngagĕdean, malah-malah
baroewahan; [b] andjeun deukeut ka soe-
ngoetna, nanging djaoeh ti kaboeboe-
3 wahanana. 'Doepi andjeun, Pangeran!
[c] langkoeng oeninga ka koering, lang-
koeng waspaos ka koering, [d] kalajan
andjeun noe ngararaoskeun hate koering
ka andjeun. Moegi djalma teja dibĕdolan
sapĕrtos domba noe rek dipeuntjit; nja
moegi pada disoetjikeun baris poēan
4 motong. 'Sabaraha pilamieunana deui
tanah teh bade prihatin, sarĕng pĕpĕ-
lakan sadajana kĕbon bade garing? [e] Tina
kaāwonan djalma noe ngeusian tanah,
noe mawi sasatoan sarĕng manoek-ma-
noek toempoer; sabab ngaromongna:
Manehanana moal nendjo panoengtoe-
5 ngan oerang. -'Lamoen maneh paboeroe-
boeroe djeung noe baladarat, sarta ma-
neh datang ka tjape koe eta, koemaha
maneh nja rek babalapan djeung noe
taroempak koeda? sarta ari di tanah
kasĕnangan maneh teh kĕndĕl oge, tapi
koemaha nja pilampaheun maneh keur
6 [f] kamagoengan tji Jordan? 'Karana sa-
nadjan doeloer-doeloer maneh, djeung
saeusi imah bapa maneh, sanadjan eta
ge pada tjidra ka maneh; sanadjan eta
ge tinggarĕro toekangeun maneh sata-
kĕr tanaga; [g] poma maneh oelah pĕr-
tjaja ka darinja, sangkilang ngaro-
mongna hade ka maneh. *a* Aj. 21:7.
*b* Jĕs. 29:13. *c* Djab. 17:3. *d* p. 11:20. *e* p. 4:25;
7:20; 9:10. *f* p. 49:19. *g* p. 9:4.

7 Kami geus ninggalkeun gĕdong kami,
geus ngantĕpan kana kagoengan kami;
kameumeut manah kami koe kami geus
diselehkeun ka leungeun moesoehna.
8 'Kagoengan kami teja ka kami ĕnggeus
djadi sapĕrti hidji singa di djĕro leuweung,
datang ka ngagaoer ka kami; pedah
9 kitoe kami teh geuleuh ka dinja. 'Ka-
goengan kami teja ka kami ibarat hidji
manoek bĕlang, dimoesoeh manoek sa-
koeriling; geura laleumpang, [a] koem-
poelkeun sakabeh sasatoan tĕgal, sina
10 ka darijeu njatoe. 'Pangangon loba pisan
geus ngararoeksak [b] kĕbon anggoer ka-
mi, geus ngaridĕk-ngidĕk lahan kami,
wani lahan karĕsĕpan kami teh koe
11 eta didjijeun tĕgal soewoeng. 'Lahan
teja geus didjijeun soewoeng; keur soe-
woeng eta hoemaroeroeng ka kami;
satanah kabeh geus soewoeng, sabab
12 taja djalma noe madoeli. 'Sakabeh pasir
boelistir di tĕgal lĕga geus didaratangan
toekang ngaroeksak; karana pĕdang
Pangeran ngahakan ti sisi tanah tĕpi
ka sisi tanah deui; saniskara daging
13 taja noe salamĕt. 'Njalĕbarkeunana ta-
rigoe, [c] ana dipiboewatan tjoetjoek; nja-
roesahkeunana diri taja mangpaātna;
estoe maraneh pada pimeunangeun era
tina beubeunangan maraneh, tina ka-
bangĕtan bĕndoe Pangeran.
*a* Jĕh. 39:17. *b* Jĕs. 5:1; p. 6:3. *c* Aj. 31:40.

14 Kijeu timbalan Pangeran hal sakabeh
tatangga kami noe garoreng, noe sok
pada ngaganggoe kana milik, noe koe
kami dimilikkeun ka oemat kami Israil:
Masing njaho, eta koe kami bakal
diraboetan ti satanah-tanahna, sarta
anak-intjoe Joeda koe kami bakal di-
15 raboet ti tĕngah maranehanana. 'Ari
geus kitoe, sanggeus maranehanana koe
kami diraboetan, tangtoe kami ngawĕ-
lasan deui ka maranehanana; sarta koe
kami pada dipoelangkeun deui ka sa-
milik-milikna djeung ka satanah-tanah-
16 na. 'Ari geus kitoe, oepama eta diala-
djar [a] djalan oemat kami sarta saĕnjana,
datang ka soempahna njĕboet djĕnĕngan
kami, kijeu: [b] Dĕmi djoemĕnĕnging Pa-
ngeran; sakoemaha maranehanana ta-
dina pada ngadjar ka oemat kami soem-
pah njĕboet Baäl teja: moen kitoe mah
maranehanana tangtoe diaradĕgkeun di
17 tĕngah oemat kami. 'Sabalikna, [c] oepa-
ma hanteu noeroet mah, geus tangtoe
bangsa noe kitoe koe kami diraboet,
nja diraboet sarta digĕmpoer sakali,
lahiran Pangeran. *a* Jĕs. 2:3. *b* p. 4:2.
*c* Jĕs. 60:12; Djak. 14:17.

## PASAL 13.

Kijeu timbalan Pangeran ka kaoela:
Geura leumpang, koedoe meuli keur
diri maneh hidji saboek lawon bodas,
bari toeloej pake dina tjangkeng maneh,
djeung oelah diaboeskeun kana tjai.
2 'Prak kaoela meuli hidji saboek, noe-
roetkeun pangandika Pangeran, bari
seug dipake dina tjangkeng kaoela.
3 'Ari geus kitoe aja pangandika Pange-
ran ka kaoela kadoewa-kalina, kijeu
4 pangandikana: 'Tjokot eta saboek, anoe
beunang maneh meuli, anoe dina tjang-
keng maneh teja, sarta koedoe dangdan,
bral leumpang ka tji Prat, toeloej sa-
boek teh soempoetkeun di dinja dina
5 hidji djoerang goenoeng tjadas. 'Bral
kaoela leumpang, toeloej njoempoetkeun
eta saboek di sisi tji Prat, sakoemaha
6 timbalan Pangeran ka kaoela teja.'Dĕmi
geus kitoe, kaheuleutan sababaraha poë,
ladjĕng Pangeran nimbalan ka kaoela:
Maneh geura dangdan, leumpang deui
ka tji Prat, koedoe njokot ti dinja eta
saboek, noe koe kami dipiwarang di-
7 soempoetkeun di dinja teja. 'Bral kaoela
leumpang ka tji Prat, toeloej ngali, pek
njokot eta saboek ti ĕnggon disoem-
poetkeunana koe kaoela; doemadakan,
saboek teh roeksak, euweuh pigaweëu-
8 nana kana naon-naon. 'Ari geus kitoe
aja deui pangandika Pangeran ka ka-
9 oela, pangandikana: 'Kijeu timbalan Pa-
ngeran: Nja tjara kitoe kami pingaroek-
sakkeuneun kamagoengan Joeda djeung
kamagoengan Jĕroesalem, noe gĕde.
10 'Ijeu bangsa noe goreng, [a] noe teu da-
raekeun ngadenge ka pangandika kami,
noe pada ngalakonan kaheurasan hatena,
djeung naroeroet ka aällahan, bari nga-
baraktina ka dinja, sarta njarĕmbahna
ka dinja: nja eta pidjadieun sapĕrti eta
saboek, noe euweuh pigaweëunana kana
11 naon-naon teja. 'Karana sakoemaha sa-
boek rakĕt kana tjangkeng djalma, nja
kitoe sakabeh anak-intjoe Israil djeung
sakabeh anak-intjoe Joeda tadina koe
kami disina rakĕt ka kami, lahiran
Pangeran; [b] soepaja djadi oemat kami,
sarta soepaja matak ngadjadikeun mas-
hoer, djeung poedji, sarta kamoeljaän;
12 dĕmi eta teu naroeroet. 'Mana maneh
koedoe njatoerkeun ka maranehanana
ijeu pangandika: Kijeu timbalan Pange-
ran, Allah Israil: Sakabeh botol bakal
dieusian anggoer. Ari eta djalma pinga-
romongeun ka maneh kijeu: Naha koela
teu njaraho, jen sakabeh botol bakal
13 dieusian anggoer? 'Seug koe maneh
djawab: Kijeu timbalan Pangeran: Ma-
sing njaho, sakabeh priboemi tanah ijeu,
dalah radja-radja [c] noe darijoek dina
korsi Dawoed, kitoe deui panghoeloe-
panghoeloe, sarta nabi-nabi, djeung sa-
kabeh priboemi Jĕroesalem, koe kami
14 rek dieusian datang ka mabokna. 'Sarta
koe kami rek diadoe-koembangkeun ba-
toer pada batoer, nja eta bapa-bapa
djeung anak-anak sarerejana, lahiran
Pangeran; [d] kami moal mikaroenja, moal
mikawatir, djeung moal mikawĕlas; ha-
mo boeroeng kami ngaroeksakkeun ka
maranehanana. *a* p. 11:10; 16:12.
*b* 5 Moesa 26:18, 19. *c* p. 17:25. *d* p. 15:6; 21:7.

15 Koedoe pada ngadarenge sarta rarĕ-
gĕpkeun; poma oelah arangkoeh; ka-
rana nja Pangeran noe ngandika kitoe.
16 'Koedoe pada njanggakeun hormat ka
Pangeran, Allah maraneh, samemeh an-
djeunnangajakeunpoëk,djeungsamemeh

soekoe maraneh titadjong ka goenoeng-
goenoeng noe rĕmĕng-rĕmĕng, [a] sarta
maraneh noenggoe-noenggoe tjaäng, dĕ-
mi koe andjeunna diganti koe kalang-
17 kang maot, didjadikeun angkeub. 'Sa-
balikna, oepama maraneh ĕmboeng nga-
darenge eta, njawa kaoela di noe boeni-
boeni bakal njeungtjeurikan kaängkoe-
han maraneh; [b] panon kaoela bakal
rambisak, sarta ragragan tji-mata, tina
sabab ingon-ingon Pangeran didjarah.
*a* Jĕs. 59 : 9. *b* p. 14 : 17.

18 Maneh geura mopojan ka radja djeung
ka prameswari kijeu: Koedoe masing
handap nja darijoek; karana pĕrhijasan
sirah maraneh, makoeta maraneh noe
19 moelja teh, geus ragrag. 'Nagara kidoel
geus dipareundeutkeun, sarta taja noe
ngaboekakeun; oerang Joeda dibojong
sakabeh, nja dibojong datang ka be-
20 jakna. 'Geura tjarĕngkat, sarta taren-
djo itoe noe moeroeboel ti tĕbeh kaler!
Di mana ajeuna ingon-ingon, noe diga-
doehkeun ka maneh, nja domba maneh
21 noe maroelja teja? 'Naon piomongeun
maneh, samangsa sobat-sobat maneh,
[a] beunang maneh sorangan mitoetoeran
njangking ka maneh teja, koe andjeunna
didjĕnĕngkeun njangking ka maneh, di-
damĕl djoengdjoenan? Geus tangtoe ma-
neh ĕngke kataradjang njĕri, [b] tjara
22 awewe noe keur ngadjoeroe. 'Djeung
lamoen maneh ngomong sadjĕro hate:
[c]Koe naon aing manggih noe kijeu pĕtana?
nja tina kagĕdean kadorakaän maneh noe
matak kĕlin samping maneh disingsat-
keun, sarta keuneung maneh dikanijaja.
23 'Koemaha oerang Habĕsi bisaeun njalin
koelitna, atawa ari mejong toetoel bi-
saeun njalin tarotolna? moen kitoe mah
maraneh oge, noe geus mitoetoeran diri
migawe kagorengan teh, bisa migawe
24 kahadean. 'Mana maranehanana koe
kami bakal dipabalĕntjarkeun, sapĕrti
djarami tingsalĕbroet kabawa koe angin
25 ti tĕgal lĕga. 'Tah, kitoe pibagianeun
maneh, nja hantjĕngan noe geus ditja-
dangkeun ka maneh ti kami, lahiran
Pangeran; sapedah maneh mopohokeun
ka kami, sarta ngandĕl ka bohong.
26 'Noe matak kami sabalikna bakal njing-
kabkeun kĕlin samping maneh ka loe-
hoereun beungeut maneh, [d] sing tem-
27 bong wiwirang maneh. 'Lampah maneh
ranjedan, djeung rajoengan maneh, ka-
roetjahan maneh djinah dina pasir-pasir
di tĕgal: sagala kanistaän maneh koe
kami geus katingali. Pibalaïeun maneh,
Jĕroesalem! maneh teu daek bĕrĕsih;
sabaraha pililaeunana deui? *a* 2 Radj. 16 : 7;
20 : 13. *b* p. 6 : 24; 22 : 23. *c* p. 5 : 19. *d* Jĕs. 47 : 3;
Jĕh. 16 : 37.

## PASAL 14.

Ijeu teh pangandika Pangeran, anoe
didatangkeun ka Jĕrmia [a] hal pĕrkara
2 halodo teja. 'Joeda prihatin, djeung sa-
eusi lawang-lawangna araloem; pada
mĕsoem, darijoek dina taneuh; sarta
dĕdĕngekan oerang Jĕroesalem sada di
3 langit. 'Noe galĕde pada nitahan noe
laleutik kana tjai; ana daratang ka
soemoer-soemoer, hanteu manggih tjai;
baralikna kosong wadahna, pada eraeun
nja warirangeun, sarta sirahna ditja-
4 rindoeng. 'Tina sabab taneuh noe ba-
reulah, pedah taja hoedjan ka boemi,
noe matak ahli tani areraeun, sirahna
5 ditjarindoeng. 'Karana samalah oentjal
di tĕgal ngadjoeroe, sarta ninggalkeun
6 anakna, doemeh taja djoekoet.'Ari kalde
leuweung narangtoeng di loehoer pasir
boelistir, pada njeuseup angin sapĕrti
adjag; raroeksak panonna, doemeh taja
dangdaoenan. *a* p. 3 : 3.

7 Sanadjan kadorakaän koering sadaja
[a] naroeding ka koering, noen Pangeran!
moegi ngadamĕl tina sabab padjĕnĕngan
andjeun bae; karantĕn pamoengkir koe-
ring sadaja nja rarosa pisan; koering pa-
8 da gadoeh dosa ka andjeun.'Ĕh, [b] Panga-
djĕng-ngadjĕng Israil, noe sok njala-
mĕtkeun eta keur waktoe kasoekĕran!
pinaoneun andjeun djadi sapĕrtos tata-
moe dina tanah, sarĕng sapĕrtos djalma
njaba, noe sindang, ngarĕrĕb sapeuting?
9 'Pinaoneun andjeun djadi sapĕrtos djal-
ma gimir, sapĕrtos prawira noe teu bi-
saeun njalamĕtkeun? Mapan andjeun
linggih di tĕngah-tĕngah koering, noen
Pangeran! sarĕng [c] padjĕnĕngan andjeun
geus ditĕlahkeun ka koering sadaja;
moegi-moegi koering sadaja oelah di-
antĕp! *a* Jĕs. 59 : 12. *b* p. 17 : 13. *c* Jĕs. 43 : 7.

10 Kijeu timbalan Pangeran hal ijeu bang-
sa: Sakitoe maranehanana rarĕsĕpeun
ngalantoer; teu pisan maranehanana [a]
mĕngkĕkan soekoena; noe matak Pa-

ngeran teu soekaeun ka darinja; ajeuna
pisan Pangeran kĕrsaeun ngemoetkeun
kana kadorakaänana, sarta njiksa kana
11 dosa-dosana. 'Nimbalan deui Pangeran
ka kaoela: [b] Maneh montong mangnĕ-
dakeun deui ijeu bangsa kana pidja-
12 moegaeunana. 'Sanadjan eta paroewasa
oge, kami moal ngamakboel ka panjam-
batna, djeung [c] sanadjan eta sok ngoer-
bankeun koerban doeroekan djeung koer-
ban kadaharan oge, kami moal soeka
ka darinja; sabalikna maranehanana
koe kami rek dibejakkeun koe pĕdang,
koe langlajeuseun, djeung koe pagĕboeg.
13 'Pioendjoek kaoela: Noen, Goesti Pa-
ngeran! salĕrĕsna nabi-nabi ngaromong
ka darinja, jen: [d] Maraneh moal nga-
rasa pĕdang, djeung moal njandang lang-
lajeuseun; saĕnjana maraneh koe kami
rek dipaparin tĕtĕp nja salamĕt dina
14 ijeu ĕnggon. 'Ari timbalan Pangeran ka
kaoela: [e] Eta nabi-nabi ngawarĕdjangna
mawa padjĕnĕngan kami teh palsoe;
koe kami hanteu dipiwarang, djeung
hanteu ditimbalan, sarta teu pisan kami
ngandika ka maranehanana; ari noe koe
eta diwarĕdjangkeun ka maraneh teja,
nja tetendjoan bohong, djeung panoe-
djoeman, djeung pĕrkara gapong, sarta
15 katjidraän hatena. 'Koe sabab eta, kijeu
timbalan Pangeran hal nabi-nabi noe
sok ngawarĕdjang mawa padjĕnĕngan
kami, padahal koe kami hanteu dipi-
warang, kari-kari ngaromongna, jen:
Moal aja pĕdang atawa langlajeuseun
dina ijeu tanah: Eta nabi-nabi noe kitoe
ĕngke pada toempĕs koe pĕdang djeung
16 koe langlajeuseun. 'Sarta ari djalma-
djalma, noe koe eta diwĕdjang, [f] bakal
tingdjolopong di loeloeroeng-loeloeroeng
Jĕroesalem, tina sabab langlajeuseun
djeung pĕdang; sarta moal aja noe ngoe-
boer ka maranehanana, boh ka diri
maranehanana, boh ka pamadjikanana,
atawa ka anakna lalaki-awewe; karana
kami tangtoe namplokkeun kagorenga-
17 nana ka darinja. 'Djeung deui maneh
koedoe njatoerkeun ijeu omongan ka
darinja: [g] Panon kaoela bakal ragragan
tji-mata beurang-peuting, sarta teu eu-
reun-eureun; karana parawan, anak
bangsa kaoela, roeksak, rosa pisan ka-
roeksakanana, keuna raheut pajah ka-
18 tjida. 'Oepama kaoela ka loewar ka tĕ-
gal, toeh noe kasarabĕt koe pĕdang;
sarta oepama kaoela asoep ka nagara,
toeh noe kareuna [h] koe langlajeuseun;
karana nja nabi nja panghoeloe pada
idĕr-idĕran dina tanah, sarta euweuh
kanjahona. *a* p. 2:25. *b* p. 7:16. *c* p. 7:21, 22.
*d* p. 6:14. *e* p. 23:21. *f* p. 16:4. *g* p. 13:17;
Njanj. 1:16. *h* 5 Moesa 32:24; p. 16:4.

19 Naha andjeun jaktos mikagiroek ka
Joeda? karah manah andjeun mikaidjid
ka Sion? Koe naon koering sadaja koe
andjeun digĕboegan, moenggah koering
teu kenging ditjalageurkeun? [a] Koering
pada noenggoe-noenggoe kasĕnangan,
nanging taja pisan kangeunahan; noeng-
goe-noenggoe waktoe ditjageurkeun, si-
20 horeng teh mĕndak kareuwasan. 'Noen
Pangeran! [b] koering pada roemaos ka-
dorakaän koering, sarĕng kalĕlĕpatan
karoehoen koering sadaja; jaktos koe-
21 ring garadoeh dosa ka andjeun. 'Moegi
koering sadaja oelah dipitjeun, tina sa-
bab padjĕnĕngan andjeun; moegi oelah
mitjoewa kana [c] panglinggihan kamoel-
jaän andjeun; moegi emoet kana pĕr-
djangdjian andjeun ka koering sadaja,
22 sarĕng oelah dirobahkeun! 'Karah di
brahala oerang kapir [d] aja noe bisaeun
noeroenkeun hoedjan? oetawi langit bi-
saeun mere ngidjih? lain andjeun bae,
Pangeran, Allah koering sadaja, anoe
ijasa kitoe? Mana koering soemĕdja nga-
rantos-ngantos bae ka andjeun; karan-
tĕn nja andjeun noe ngadamĕl eta sa-
niskantĕn pĕrkawis. *a* Aj. 30:26; p. 8:15.
*b* p. 3:13. *c* p. 17:12. *d* Aj. 5:10; p. 10:13.

## PASAL 15.

Tidinja Pangeran nimbalan ka kaoela:
[a] Masih [b] Moesa djeung Samoeël ma-
rĕk ka pajoeneun kami, hamo kami aja
manah ka ijeu bangsa; oendoerkeun ti
2 pajoeneun kami, sina ka laloewar! 'Ari
geus kitoe, lamoenna ngaromong ka ma-
neh: Koela ka loewar ka mana? seug
koe maneh djawab: Kijeu timbalan Pa-
ngeran: [c] Saha-saha noe baris ka maot,
nja ka maot; saha-saha noe baris ka
pĕdang, nja ka pĕdang; saha-saha noe
baris ka langlajeuseun, nja ka langla-
jeuseun; djeung saha-saha noe baris ka
pangdjarahan, nja ka pangdjarahan.
3 'Sarta kami rek ngawasakeun [d] opat
bangsa ka maranehanana, lahiran Pa-

ngeran; nja eta pĕdang, baris meuntjit;
djeung andjing, baris ngagoesoer; kitoe
deui manoek awang-awang djeung sa-
satoan boemi, baris ngahakan sarta ba-
4 ris ngaroeksak. 'Djeung maranehanana
[e] koe kami rek didjadikeun matak nga-
gidir sakabeh karadjaän noe di boemi,
[f] koe karana Mĕnase anak Hiskia, radja
Joeda, tina hal sakoer noe koe eta di-
5 lampahkeun di Jĕroesalem. 'Karana [g]
saha noe rek karoenja ka maneh, Jĕ-
roesalem? djeung saha noe rek hawatir
ka maneh? sarta saha noe rek njimpang,
6 nanja maneh salamĕt hanteuna? 'Maneh
geus ninggalkeun kami, lahiran Pange-
ran; nja maneh teh oendoer ka toekang;
[h] kitoe noe matak kami njodorkeun pa-
nangan kami ka maneh, sarta maneh
koe kami diroeksakkeun; kami geus
7 bosĕn kana handjakal. 'Sarta marane-
hanana [i] koe kami ditapi koe njiroe dina
sagala lawang tanah; koe kami disina
kalapoeran anak; oemat kami koe kami
digĕmpoer, pedah teu baralik ti djalanna.
8 'Randana koe kĕrsa kami geus djadi
loba alah batan keusik laoet; kami wajah
tĕngah poë ngadatangkeun ka marane-
hanana hidji toekang ngaroeksak, nji-
lakakeun indoeng barĕng djalma boe-
djang; kami ngadak-ngadak ninggang-
keun ka dinja karoepĕkan djeung kareu-
9 wasan. 'Noe geus ngadjoeroe toedjoeh
djadi aloem, moepoetkeun njawana; [j]
keur beurang keneh panon-poëna soe-
roep; djinisna njandang era djeung wi-
rang; ari sesa maranehanana koe kami
rek diselehkeun kana pĕdang, hareupeun
moesoeh-moesoehna, lahiran Pangeran.

*a* Jĕh. 14 : 14. *b* 4 Moesa 14 : 20; 1 Sam. 7 : 9; Djab. 99 : 6. *c* p. 43 : 11. *d* Jĕh. 14 : 21. *e* 5 Moesa 28 : 25. *f* 2 Radj. 21 : 11. *g* Jĕs. 51 : 19. *h* p. 6 : 12. *i* p. 51 : 2. *j* Am. 8 : 9.

10 Lah, iboe! [a] pibalaïeun koering, reh
koering koe iboe diowokeun, djalma pa-
doeaneun, nja djalma pasejaäneun saeusi
tanah; koering teu mihoetangkeun, sa-
rĕng taja noe mihoetangkeun ka koering,
kitoe ge kabeh njarapa bae ka koering.
11 'Timbalan Pangeran: Saĕnja-ĕnjana, ka-
mi njoekĕrkeun teh ka maneh matak
djamoega; saĕnja-ĕnjana, moesoeh teh
keur waktoe katjilakaän sarta keur wak-
toe kasoekĕran koe kami rek disina
menta sapaät maneh. *a* p. 20 : 7, 14.
12 Naha aja beusi noe koewat motong-
keun beusi djeung tambaga ti tanah
13 kaler? 'Kamoektian maneh djeung doen-
ya-brana maneh koe kami bakal diseleh-
keun, [a] sina dirajah, teu kalawan dibajar;
nja eta tina sakabeh dosa maneh, djeung
14 dina sawĕwĕngkĕran maneh. 'Sarta ma-
neh koe kami bakal dipindahkeun, di-
iringkeun koe moesoeh-moesoeh maneh,
[b] ka hidji tanah noe tadina teu kanja-
hoan koe maneh; karana aja seuneu
hoeroeng dina sadjĕro kami bĕndoe,
bakal moentab dina loehoer maraneh.

*a* p. 17 : 3. *b* p. 17 : 4.

15 Noen Pangeran! andjeun noe lang-
koeng oeninga; moegi emoet ka koering,
sarĕng moegi ngalajad ka koering, sara-
woeh moegi mangmalĕskeun koering ka
noe pada nganijaja ka koering; moegi
koering koe andjeun oelah ditjandak
keur andjeun sabar ka dinja; tingali jen
koering njandang kahinaän tina pĕrka-
16 wis andjeun. 'Barang pangandika an-
djeun kapĕndak, kop koe koering ditĕda;
kalajan pangandika andjeun ka koering
djadi matak kaätohan sarĕng matak ka-
boengahan hate; karantĕn koering ka-
tĕlah koe padjĕnĕngan andjeun, noen
17 Pangeran, Allah sawadya-balad! 'Koe-
ring [a] tara dijoek dina karijoengan anoe
saleuseurian, sarĕng tara soeka-soeka;
tina sabab panangan andjeun koering
teh dijoek tjoenggĕlik bae, karantĕn
koering koe andjeun dipinoehkeun koe
18 bĕbĕndoe. 'Koe naon sangsara koering
saĕndĕngna, [b] sarĕng raheut koering
sakitoe pajahna, moenggah teu daekeun
tjageur? karah andjeun jaktos ka koe-
ring kĕrsa djadi sapĕrtos waloengan saät,
tjai teu tĕtĕp? *a* Djab. 1 : 1. *b* p. 30 : 12, 15.
19 Koe sabab eta, kijeu timbalan Pange-
ran: Oepama maneh balik, tangtoe ma-
neh koe kami dibalikkeun, soepaja ma-
rĕk deui di pajoeneun kami; sarta
oepama maneh ngaloewarkeun barang
moelja, teu tjampoer djeung barang hina,
maneh pidjadieun sapĕrti lambe kami.
Eta teh koedoe baralik ka maneh, ari
20 maneh mah oelah balik ka darinja.'Sarta
maneh ka ijeu bangsa koe kami rek
didjadikeun [a] ibarat koeta tambaga
reugreug; nja eta bakal pada mĕrangan
ka maneh, tatapi ka maneh moal pima-
rampoeheun; karana kami noe njarĕ-
ngan ka maneh, pikeun njalamĕtkeun

ka maneh, sarta pikeun ngaleupaskeun
21 ka maneh, lahiran Pangeran. 'Tangtoe
maneh koe kami dileupaskeun ti leungeun djalma goreng, djeung diloepoetkeun ti leungeun djalma lalim.

*a* p. 1 : 18, 19; Jĕh. 3 : 8, 9.

## PASAL 16.

Ari geus kitoe aja deui pangandika
Pangeran ka kaoela, kijeu pangandi-
2 kana: 'Maneh oelah boga pamadjikan,
djeung oelah boga anak lalaki atawa
3 anak awewe dina ijeu ĕnggon. 'Karana
kijeu timbalan Pangeran hal anak lalaki djeung hal anak awewe, noe didjoeroekeun dina ijeu ĕnggon, kitoe deui hal indoeng-indoengna, anoe ngadjoeroekeun inja, sarta hal bapa-bapana, anoe
4 ngajoegakeun inja dina ijeu tanah: 'Tangtoe paraeh, sarta kasangsara paehna; [a] moal aja noe njeungtjeurikan, sarta moal diraroewang; nja pada pidjadieun gĕmoek dina tonggong taneuh; ari eta pibejakeun koe pĕdang djeung koe langlajeuseun, [b] sarta majitna pidjadieun hakaneun manoek awang-awang, djeung
5 hakaneun sasatoan boemi. 'Karana kijeu
timbalan Pangeran: Maneh oelah asoep ka imah noe kanalangsaän, djeung oelah ngadon aloek-aloekan, sarta oelah nandakeun hawatir ka darinja; karana kami geus njandak kasalamĕtan kami ti ijeu bangsa, lahiran Pangeran, barĕng ka-
6 asihan reudjeung kawĕlasan.'Noe matak
dina ijeu tanah gĕde-leutik tangtoe paraeh; [c] moal dikaloeboer, djeung moal aja noe njeungtjeurikan; kitoe deui moal aja noe [d] noerihan maneh, sarta moal aja noe ngagoendoelan maneh koe ka-
7 rana eta. 'Djeung [e] moal aja noe ngan-
teuran ka darinja keur kaprihatinan, baris ngalilipoer ka darinja pedah kapapatenan, sarta moal aja noe mere nginoem loemoer panglipoeran ka darinja pedah katinggal bapa atawa in-
8 doeng. 'Djeung deui maneh oelah asoep
ka imah noe sidĕkah, sĕdja miloe ngarijoeng, sĕdja dadaharan atawa nginoem.
9 'Karana kijeu timbalan Pangeran sawad-
ya-balad, Allah Israil: Masing njaho, kami ti ijeu ĕnggon, hareupeun panon maraneh sarta keur djaman maraneh, [f] rek ngaleungitkeun sora kaätohan djeung sora kaboengahan, sora panganten lalaki
10 djeung sora panganten awewe. 'Ari geus
kitoe, [g] samangsa maneh ka ijeu bangsa ngoewarkeun sakabeh pangandika noe tadi teja, sarta eta ngaromong ka maneh kijeu: Koe naon Pangeran ngandikakeun hal koela eta sakabeh pitjilakaeun noe sakitoe bangĕtna? sarta naon teja kadorakaän koela, djeung naon teja dosa koela, noe koe koela dilampah-
11 keun ka Pangeran, Allah oerang? 'Seug
koe maneh djawab: Ari sababna, lahiran Pangeran, sapedah karoehoen maraneh naringgalkeun kami, sarta naroeroet ka aällahan, bari ngabaraktina djeung njarĕmbahna ka dinja; ari kami mah koe eta ditinggalkeun, sarta toret
12 kami hanteu diëstoekeun. 'Ari moeng-
goeh maraneh teja, [h] lampah maraneh goreng ti batan karoehoen maraneh; karana maraneh, saĕnjana, [i] loemakoe teh masing-masing pada noeroet kaheurasan hatena noe goreng, pada sangeuk
13 ngadenge ka kami. 'Noe matak maraneh
koe kami rek dialoengkeun ti djĕro tanah ijeu ka hidji tanah noe tadina teu kanjahoan koe maraneh, boh koe diri maraneh, boh koe karoehoen maraneh; [j] heug di dinja maraneh teh bakal ngabakti ka aällahan, beurang-peuting, sapedah kami moal maparin koernija ka maraneh.

*a* p. 25 : 33. *b* p. 19 : 7. *c* p. 25 : 33. *d* 3 Moesa 19 : 27, 28. *e* Jĕh. 24 : 17. *f* p. 25 : 10. *g* p. 5 : 19. *h* p. 7 : 26. *i* 3 : 17; 17 : 23. *j* 5 Moesa 28 : 36.

14 Koe sabab eta, masing njaho, [a] pida-
tangeun mangsa, lahiran Pangeran, harita eta teh moal njĕboet deui: Dĕmi djoemĕnĕnging Pangeran, noe nginditkeun oerang Israil ti tanah Mĕsir teja.
15 'Ĕnjana mah pinjĕboeteun kijeu: Dĕmi
djoemĕnĕnging Pangeran, noe nginditkeun oerang Israil ti tanah kaler, djeung ti sakabeh tanah ajana koe andjeunna diboewang teja; karana koe kami tangtoe diparoelangkeun ka tanahna, noe koe kami dipaparinkeun ka
16 karoehoenna. 'Masing njaho, kami bakal
njaoer palika reja pisan, lahiran Pangeran, nja eta pingaralaeun maranehanana; sanggeusna kitoe kami bakal njaoer pamatang reja pisan, nja eta pimaroroëun maranehanana ti oenggal goenoeng, djeung ti oenggal pasir, dalah ti djoe-
17 rang goenoeng-goenoeng tjadas. 'Karana
[b] sotja kami neuteup ka sakabeh djalanna;

maranehanana hanteu kaälingan ti pa-
meunteu kami, djeung kadorakaänana
hanteu kapindingan ti hareupeun sotja
18 kami. 'Tatapi kami rek naoer heula ka-
dorakaänana djeung dosana, doewa pa-
tikělaneun; pedah maranehanana nganis-
takeun tanah kami koe bangke kanista-
anana, djeung minoehkeun kagoengan
19 kami koe kagiroekanana. 'Noen Pange-
ran, kaběd̄asan koering, benteng koe-
ring, sarěng pamoeroean koering keur
mangsa kasoekěran! oerang kapir měng-
ke ngadareuheus ka andjeun ti sadaja
toengtoeng boemi, bari kijeu aroendjoe-
kanana: Ari poesaka ti karoehoen koe-
ring sadaja woengkoel bohong bae, [c]
borak-borak, taja pisan mangpaätna.
20 'Naha manoesa rek njijeun aällahan
pikeun sěsěmbaheunana? [d] kapan mah
21 moal ěnja eta teh Allah. 'Koe sabab eta,
satěměnna, kami rek maparin njaho ka
darinja; sakali ijeu kami rek maparin
njaho ka darinja panangan kami djeung
kawasa kami; sarta tangtoe pada nga-
njahokeun, [e] jen djěněngan kami teh
Pangeran. *a* p. 23 : 7. *b* Aj. 34 : 21; p. 32 : 19.
*c* 1 Petr. 1 : 18. *d* p. 10 : 3. *e* p. 33 : 2.

## PASAL 17.

Dosa Joeda geus ditoeliskeun koe peso
pangot, sarta koe tjongo intěn paset;
dioekirna dina papan hatena, sarta dina
2 tatandoekan [a] altar-altar maraneh; 'tjara
anak-anakna aringět ka altar-altar ma-
ranehanana djeung ka [b] Asera-Aserana
di pělěbah sakoer kakaian ngaroenggoe-
3 noek, dina sakoer pasir loehoer. 'Goe-
noeng kami reudjeung pasisianana, ka-
moektian maneh, sakabeh doenya-brana
maneh, [c] koe kami rek diselehkeun sina
dirajah, katoet ěnggon maneh noe laloe-
hoer, tina sabab dosa, di sawěwěngkěran
4 maneh. 'Harita milik maneh, noe koe
kami geus dipaparinkeun ka maneh, koe
maneh koedoe dilěpaskeun, sarta bo-
ngan sorangan; djeung maneh koe kami
bakal dikoemawoelakeun ka moesoeh-
moesoeh maneh, [d] dina hidji tanah, noe
tadina teu kanjahoan koe maneh; karana
maraneh [e] geus njijeun seuneu dina sa-
djěro kami běndoe, nja eta pimoenta-
beun salalanggěngna. *a* p. 11 : 13. *b* 2 Radj.
17 : 10; p. 2 : 20. *c* p. 15 : 13. *d* p. 15 : 14. *e* Jěs. 50 : 11.
5 Kijeu timbalan Pangeran: Keuna
panjapa oenggal-oenggal djalma, [a] noe
nganděl ka pada manoesa, sarta daging
didjijeun leungeunna, djeung hatena
6 njingkir ti Pangeran! 'Ari noe kitoe
pidjadieun [b] ibarat noe boeroendoel di
tanah lapang; tijap-tijap datang kangeu-
nahan moal ngarasa; nja tjitjingna di
noe gararing di těgal lěga, [c] taneuh
pangset, sarta taja noe ngěnggonan.
7 'Salamět oenggal-oenggal djalma [d] noe
nganděl ka Pangeran, anoe estoe ka
8 Pangeran pangandělna! 'Ari noe kitoe
[e] ibarat tangkal dipělak sisi tjai, sarta
noe noedjoekeun akarna ka soesoekan;
tijap-tijap datang panas moal ngarasa,
sarta daoenna tětěp hedjo; sanadjan
dina taoen halodo eta moal salěmpang,
djeung teu eureun-eureun boewahan.
9 'Ari hate teh djoelig ti batan saniskara,
estoe gěring katjida eta teh; saha noe
10 pinjahoěun? 'Ijeu kami Pangeran [f] noe
ngawaspadakeun kana hate, ngararasa-
keun kana kaboeboewahan, nja eta soe-
paja maparin ka hidji-hidji djalma noe-
roetkeun djalanna, koemaha bae boewah
11 pagaweanana. 'Ibarat kasintoe, noe sok
njokotan ěndog anoe lain beunangna
sorangan, nja kitoe djalma noe njijeun
kabeungharan hanteu těroes djeung hoe-
koem; keur těngah oemoerna eta bakal
ninggalkeun inja, sarta di panoengtoe-
nganana eta teh djadi boeroeng.
*a* Djab. 118 : 8. *b* p. 48 : 6. *c* Djab. 107 : 34. *d* Sil. 16 : 20.
*e* Djab. 1 : 3. *f* p. 11 : 20; 32 : 19.

12 Panglinggihan kamoeljaän, ěnggon
loehoer ti mimitina, kitoe ěnggon ka-
13 soetjian oerang. 'Noen Pangeran, [a] Pa-
ngadjěng-ngadjěng Israil! sadajana noe
ninggalkeun andjeun, tinangtos meu-
nang era. Ari sakoer noe njingkir ti
kami, bakal ditaroeliskeun dina taneuh,
sabab naringgalkeun Pangeran, [b] sirah
14 tjai kahiroepan. 'Noen Pangeran! [c]
moegi koering ditjageurkeun, tinangtos
koering tjageur; moegi koering disala-
mětkeun, tinangtos koering salamět;
karantěn nja andjeun noe dipoedji koe
15 koering. 'Salěrěsna, eta teh sok ngaro-
mong ka koering: Di mana pangandika
16 Pangeran? [d] sina geura boekti! 'Ari
koering teja teu ngagěntakkeun tina
samistina pangangon noe ngiring an-
djeun; sarěng poë katiwasan koe koering
teu dipikahajang, andjeun langkoeng

oeninga; naon-naon noe geus ka loe-
war ti biwir koering, datangna ti pa-
17 joeneun andjeun. 'Moegi andjeun oelah
djadi kareuwasan ka koering; [e] mapan
andjeun noe djadi panjalindoengan koe-
18 ring keur poëan katjilakaän. 'Anoe nga-
nijaja ka koering [f] moegi sina mareu-
nang era, doepi koering mah moegi
oelah dongkap ka era; itoe moegi sina
mareunang reuwas, doepi koering mah
moegi oelah dongkap ka reuwas; moegi
dongkapkeun ka maranehanana eta poë
katjilakaän, sarĕng moegi roeksakkeun
maranehanana, karoeksakan doewa ti-
kĕl! *a* p. 14:8. *b* p. 2:13. *c* Djab. 6:3. *d* Jĕs. 5:19.
*e* p. 16:19. *f* Djab. 35:4; 40:15.

19 Kijeu timbalan Pangeran ka kaoela:
Maneh geura leumpang, koedoe nang-
toeng di djĕro lawang anak bangsa ijeu,
anoe geus maranti radja-radja Joeda
asoep-kaloewar teja, sarta di sambarang
20 lawang Jĕroesalem; 'djeung koedoe mi-
tjatoer kijeu ka darinja: [a] Eh, radja-
radja Joeda, djeung sakabeh oerang
Joeda, sarta sakabeh priboemi Jĕroe-
salem, noe arasoep ka ijeu lawang-la-
21 wang! geura darengekeun. 'Kijeu tim-
balan Pangeran: Mangka hade-hade ka
diri maraneh; [b] poma oelah barangbawa
dina poë sabat, djeung oelah ngasoep-
keun babawaän ka lawang Jĕroesalem.
22 'Kitoe deui [c] oelah ngaloewarkeun ba-
bawaän ti imah maraneh dina poë sabat,
djeung oelah ngalampahkeun pagawean
naon-naon; nja koedoe pada njoetjikeun
poë sabat, sakoemaha noe koe kami
ditimbalkeun ka karoehoen maraneh
23 teja. 'Dĕmi [d] eta teu ngadarenge, teu
njarondongkeun tjeuli-tjeuli atjan, ang-
goer pada ngaheuraskeun beuheungna,
pada sangeuk ngadenge, djeung sangeuk
24 narima pamĕpĕrih. 'Ari geus kitoe, oe-
pama maraneh tĕmĕn nja ngadenge ka
kami, lahiran Pangeran, teu ngasoep-
keun babawaän ka lawang ijeu nagara
dina poë sabat, bari njoetjikeun poë
sabat, datang ka teu ngalampahkeun
25 pagawean naon-naon dina poë eta: 'tang-
toe ka lawang-lawang ijeu nagara pia-
rasoepeun radja-radja djeung kapala-
kapala, [e] darijoek dina korsi Dawoed,
taroempak kareta djeung taroempak
koeda, nja diri radja-radja djeung ka-
pala-kapalana, oerang Joeda djeung pri-
boemi Jĕroesalem, sarta ijeu nagara
26 tangtoe dieusian salalanggĕngna. 'Malah-
malah ti sagala nagara Joeda, djeung
ti sakoeriling Jĕroesalem, kitoe deui ti
tanah Binyamin sarta ti tanah handap,
ti pigoenoengan reudjeung ti kidoel,
pidaratangeun noe nganteurkeun pi-
koerbaneun doeroekan, pikoerbaneun
peuntjitan, pikoerbaneun kadaharan reu-
djeung doepa, kitoe deui nganteurkeun
pikoerbaneun pamoedji ka gĕdong Pa-
27 ngeran. 'Sabalikna, oepama maraneh
teu ngadenge ka kami, pĕrkara njoe-
tjikeun poë sabat, djeung pĕrkara oelah
barangbawa djeung oelah asoep ka la-
wang Jĕroesalem dina poë sabat mah:
tangtoe kami ngajakeun seuneu dina
lawang-lawangna; nja eta pingalĕboe-
reun gĕdong-gĕdong Jĕroesalem, sarta
moal beunang dipareuman. *a* p. 19:3.
*b* Nĕh. 13:15, 19. *c* 2 Moesa 20:8. *d* p. 7:26;
11:8. *e* p. 22:2, 4.

## PASAL 18.

Ijeu teh pangandika, noe didatangkeun
ka Jĕrmia ti Pangeran, kijeu pangan-
2 dikana: 'Maneh geura dangdan, koedoe
indit ka imah pandjoenan; ari di dinja
kami ka maneh rek ngabedjakeun pa-
3 ngandika kami. 'Bral kaoela indit ka
imah pandjoenan; parĕng eta keur mi-
4 lampah pagawean dina pĕrbot. 'Ari eta
wadah, noe koe manehanana didjijeun
koe taneuh likĕt teh, peupeus dina leu-
ngeun pandjoenan; pek dihantja njijeun
deui wadah, sakoemaha pangrasa pan-
djoenan teh pibĕnĕreun njijeun.
5 Ari geus kitoe aja pangandika Pa-
ngeran ka kaoela, kijeu pangandikana:
6 'Eh, anak-intjoe Israil! [a] naha kami ka-
rah teu bisa ngadamĕl ka maraneh sa-
koemaha lampah eta pandjoenan? lahiran
Pangeran. Masing njaho, sapĕrti taneuh
likĕt dina leungeun pandjoenan, nja kitoe
maraneh, anak-intjoe Israil! dina pana-
7 ngan kami. 'Samangsa-mangsa kami
ngandika hal hidji bangsa atawa hal
hidji karadjaän, [b] jen koe kami eta
bakal diraboet, diboerak-barik sarta di-
8 gĕmpoer: 'ana eta bangsa, noe koe kami
diandikakeun kitoe, seug tobat, mitjeun
kagorenganana, [c] tangtoe kami handja-
kal koe hal pitjilakaeun, noe koe kami
dikĕrsakeun didamĕl ka dinja teja.

9 'Djeung samangsa-mangsa kami ngan-
dika hal hidji bangsa atawa hal hidji
karadjaän, [d] jen koe kami eta bakal
10 diadĕgkeun sarta dipĕlak: 'ana eta teh
seug migawe goreng di pajoeneun kami,
teu ngadenge ka timbalan kami, tang-
toe kami handjakal koe hal kabagdjaän,
noe koe kami didjangdjikeun baris nga-
11 ngeunahkeun ka dinja teja. 'Mana ajeuna
maneh geura mitjatoer ka oerang Joeda
djeung ka priboemi Jĕroesalem, kijeu nja
pok: Kijeu timbalan Pangeran: Masing
njaho, kami keur ngadamĕl baris pitji-
lakaeun maraneh, sarta kami keur nga-
manah-manah baris pibalahieun mara-
neh; [e] geura tarobat, bari pada mitjeun
djalan sorangan noe goreng, sarta ha-
radekeun djalan maraneh djeung paga-
12 wean maraneh. 'Dĕmi eta ngaromong
kijeu: [f] Ah, tjoemah bae; karana koela
loemakoe teh hajang noeroet pikiran
sorangan, sarta koela pada sĕdja nga-
lampahkeun kaheurasan hate sorangan
noe goreng. *a* Roem 9 : 21. *b* p. 1 : 10. *c* p. 26 : 3.
*d* p. 1 : 10. *e* p. 25 : 5. *f* p. 2 : 25; 6 : 16.

13 Koe sabab eta, kijeu timbalan Pa-
ngeran: [a] Geura pada natanjakeun di
bangsa kapir, saha noe ngadenge anoe
kitoe pĕtana? Parawan Israil milampah
14 anoe teuing matak idjid. 'Naha saldjoe
goenoeng Libanon daekeun tjoel kana
batoe karang tĕgal? atawa tjai tiis,
anoe ngotjor ti noe djaoeh teja, naha
15 daekeun saät? 'Karana [b] oemat kami
geus mopohokeun ka kami, ngaroekoesna
ka noe teu hasil; ari koe eta maraneha-
nana geus ditaradjongkeun dina dja-
lanna, aja dina [c] djalan lawas teja, sarta
disina njorang sisimpangan, nja djalan
16 noe teu ngĕmplong; 'soepaja tanahna
[d] didjijeun matak mĕlĕngĕk, tjektjreka-
neun langgĕng; saha-saha noe ngaliwat
ka dinja bakal mĕlĕngĕk, bari gogodĕg.
17 'Maranehanana koe kami bakal dipa-
boerisatkeun ti hareupeun moesoeh, sa-
pĕrti [e] koe angin ti wetan; ari keur
poëan maranehanana balahi, kami bakal
nembongkeun poengkoer ka maraneha-
nana, moal nembongkeun pameunteu.
*a* p. 2 : 10. *b* p. 2 : 32; 3 : 21. *c* p. 6: 16. *d* p. 19 : 8.
*e* Aj. 27 : 21; p. 4 : 11.

18 Tidinja djalma teja ngaromong: Hajoe,
oerang nejangan djalan njilakakeun Jĕr-
mia; karana panghoeloe moal kaleungi-
tan toret, djeung djalma pintĕr moal ka-
leungitan tarekah, sarta nabi moal kaleu-
ngitan piwoeroek. Hajoe, oerang meu-
peuh ka Jĕrmia [a] koe letah, sarta oerang
oelah ngarĕgĕpkeun ka omonganana,
naon bae! *a* p. 9 : 8; 20 : 10.
19 Noen Pangeran! moegi-moegi ngarĕ-
gĕpkeun ka koering, sarĕng moegi da-
ngoekeun omongan djalma noe madoean
20 ka koering. 'Karah [a] kahadean koe eta
rek dibalĕs koe kagorengan? Karantĕn
[b] eta geus njarijeun piloewang pikeun
njawa koering. Moegi emoet, koering
teh sĕring marĕk ka pajoeneun andjeun,
mioendjoek pĕrkawis eta kana pidja-
moegaeunana, hajang ngoendoerkeun
21 bĕbĕndoe andjeun ti maranehanana. 'Sa-
bab kitoe, anak-anakna moegi diseleh-
keun kana langlajeuseun, sarĕng diwa-
rĕrĕgkeun ka pangawasa pĕdang; awe-
wena moegi pada kalapoeran anak ka-
lajan djaradi randa, sarĕng salakina
moegi sina pada dipeuntjit paeh; ari
baroedjangna moegi sina pada kasam-
22 boet pĕdang dina pĕrang. 'Moegi aja
djĕdjĕritan tarik tina imah-imahna, sa-
mangsa maranehanana koe andjeun nga-
dadak didatangan barisan; karantĕn [c]
eta geus njarijeun piloewang baris na-
heunan ka koering, sarĕng njaroem-
poetkeun djirĕt pikeun soekoe koering.
23 'Doepi andjeun, Pangeran! langkoeng
oeninga dina saniskantĕn akalna nga-
moesoeh ka koering, bawaning ngarah
pati; [d] moegi oelah ngahampoera kana
kadorakaänana, sarĕng dosana moegi
oelah dileungitkeun ti pajoeneun an-
djeun; lĕrĕsna moegi sina pada nga-
djoprak di pajoeneun andjeun; keur wak-
toe andjeun bĕndoe moegi midamĕl kitoe
ka maranehanana. *a* 1 Moesa 44 : 4.
*b* Djab. 35 : 7. *c* Djab. 119 : 110. *d* Djab. 109 : 14.

## PASAL 19.

Kijeu timbalan Pangeran: Maneh geura
leumpang, koedoe meuli hidji kĕndi
boewatan toekang parijoek, sarta koe-
doe mawa sawareh kokolot bangsa
djeung sawareh kokolot panghoeloe.
2 'Seug maneh koedoe ka loewar [a] ka
lĕbak anak Hinom, anoe aja di hareu-
peun lawang Harsit; toeloej maneh di
dinja koedoe ngoewarkeun pangandika,
noe koe kami bakal diandikakeun ka

3 maneh. 'Nja maneh koedoe mitjatoer
kijeu: [b] Eh, radja-radja Joeda, djeung
sakoer priboemi Jĕroesalem! geura da-
rengekeun ijeu pangandika Pangeran.
Kijeu timbalan Pangeran sawadya-balad,
Allah Israil: Masing njaho, kami rek
ngadatangkeun katjilakaän ka ijeu ĕng-
gon, anoe matak [c] saha-saha noe nga-
4 denge wani ngeng-ngengan tjeulina. 'Sa-
pedah geus pada ninggalkeun kami,
djeung ngagasab ijeu ĕnggon, sarta nga-
roekoes di dinja ka aällahan, noe tadina
teu kanjahoan koe maranehanana, boh
koe diri maranehanana, boh koe ka-
roehoenna, atawa koe radja-radja Joeda;
katoeroeg-toeroeg [d] ijeu ĕnggon koe ma-
ranehanana geus dipinoehkeun koe gĕ-
5 tih noe teu salah. 'Karana [e] marane-
hanana geus njarijeun sakoer pamoe-
djaän Baäl, baris ngadoeroek anak-
anakna koe seuneu, didjijeun koerban
doeroekan adjang si Baäl; anoe teu
ditimbalkeun koe kami, soemawon di-
andikakeun, malah kami taja manah-
6 manah atjan kana kitoe teh. 'Koe sabab
eta, masing njaho, pidatangeun mangsa,
lahiran Pangeran, [f] harita ijeu ĕnggon
moal disĕboet deui Topet, atawa Lĕbak
anak Hinom; nja bakal disĕboet Lĕbak
7 maehan. 'Sarta kami tangtoe ngaga-
plahkeun tarekah oerang Joeda djeung
oerang Jĕroesalem dina ijeu ĕnggon;
sarta maranehanana koe kami rek di-
sina raroeboeh koe pĕdang di hareupeun
moesoeh-moesoehna, djeung koe leu-
ngeun sakoer anoe ngarah patina; [g] ari
majitna koe kami rek dipaparinkeun
keur hakaneun manoek awang-awang,
sarta keur hakaneun sasatoan boemi.
8 'Djeung deui [h] ijeu nagara koe kami
rek didjadikeun matak mĕlĕngĕk sarta
tjektjrekaneun; saha-saha noe ngaliwat
ka dinja bakal mĕlĕngĕk sarta njektjrek
9 tina hal sakabeh balahina. 'Samalah [i]
maranehanana koe kami bakal disina
ngahakan daging anakna lalaki djeung
daging anakna awewe, sarta pingaha-
kaneun daging batoer pada batoer, eu-
keur dikĕpoeng sarta eukeur diangsĕg,
mangsa maranehanana diangsĕg koe
moesoeh-moesoehna djeung koe sakoer
10 anoe ngarah patina. 'Tidinja kĕndi teja
koe maneh peupeuskeun di hareupeun
eta djalma-djalma noe mariloe djeung
11 maneh, 'bari mitjatoer ka darinja: Kijeu
timbalan Pangeran sawadya-balad: Tjara
kijeu pĕtana kami ĕngke meupeuskeun
ijeu bangsa reudjeung ijeu nagara, [j] sa-
koemaha noe meupeuskeun wadah boe-
watan pandjoenan, anoe hanteu beunang
dihadekeun deui; [k] sarta djalma bakal
ngaloeboer di Topet, sabab euweuh deui
12 ĕnggon pigeusaneun ngoeboer. 'Tah, kitoe
pikĕrsaeun kami ngadamĕl ka ijeu ĕng-
gon sarta ka priboemina, lahiran Pa-
ngeran; tĕgĕs ijeu nagara koe kami rek
13 didjadikeun sapĕrti Topet. 'Ari imah
Jĕroesalem, djeung imah radja-radja
Joeda, noe kanaradjisan, pidjadieun sa-
pĕrti ijeu ĕnggon Topet, tĕgĕs sakabeh
imah, [l] ĕnggon maranehanana ngaroe-
koes dina hateup-hateupna ka sakabeh
balad langit, bari njitjikeun koerban
inoeman adjang aällahan.

*a* p. 7:31. *b* p. 17:20. *c* 1 Sam. 3:11. *d* p. 22:3. *e* p. 32:35. *f* p. 7:31. *g* p. 34:20. *h* p. 18:16. *i* 5 Moesa 28:53; Njanj. 4:10. *j* Jĕs. 30:14. *k* p. 7:32. *l* p. 32:39; Sĕp. 1:5.

14 Tidinja Jĕrmia moelih ti Topet, sa-
mantas andjeunna koe Pangeran dipi-
warang ka dinja ngawĕdjang teja; toe-
loej Jĕrmia ngadĕg di boeroean gĕdong
Pangeran, sarta misaoer ka sakabeh
15 djalma-djalma: 'Kijeu timbalan Pange-
ran sawadya-balad, Allah Israil: Masing
njaho, kami tangtoe ngadatangkeun ka
ijeu dajeuh djeung ka sakabeh nagarana
eta sakabeh katjilakaän, noe koe kami
dilahirkeun rek dikeunakeun ka dinja
teja; [a] tina sabab pada ngaheuraskeun
beuheungna, sarangeukeun ngadenge ka
pangandika kami.

*a* p. 17:23.

## PASAL 20.

Barang Pashoer poetra Imer, panghoe-
loe, noe djadi pangoeroes gĕgĕdoeg
dina gĕdong Pangeran, ngareungeu Jĕr-
mia ngawĕdjangkeun pangandika noe
2 tadi teja, 'pek Pashoer teh meupeuh ka
nabi Jĕrmia, bari toeloej diasoepkeun
ka pangberokan, noe di djĕro lawang
Binyamin, lawang girang, anoe di gĕ-
3 dong Pangeran. 'Ari geus kitoe, isoekna
Jĕrmia koe Pashoer dika-loewarkeun ti
pangberokan. Toeloej Jĕrmia misaoer
ka dinja: Ngaran sampejan koe Pange-
ran teu disĕbatkeun Pashoer; nja di-
4 sĕbatkeun teh Magor-Misabib. 'Karana
kijeu timbalan Pangeran: Masing njaho,

maneh koe kami rek didjadikeun pa-
njingsijeunan ka diri maneh sarta ka
sakabeh kahadean maneh; nja eta pira-
roeboeheun koe pĕdang moesoeh-moe-
soehna, sarta katendjo koe panon ma-
neh; djeung sabangsa Joeda koe kami
bakal diselehkeun ka leungeun radja
Baboel, toeloej koe eta dibarojong ka
Baboel, sarta disabĕtan koe pĕdang.
5 'Djeung deui kami bakal njelehkeun
sakabeh kamoektian ijeu nagara, saka-
beh beubeunangan tjapena, sarta saka-
beh barangna noe moelja-moelja; [a] ma-
lah sakabeh doenya-brana radja-radja
Joeda koe kami bakal diselehkeun ka
leungeun moesoeh-moesoehna; tangtoe
koe eta dirarajah, djeung ditjokotan,
6 sarta diakoetan ka Baboel. 'Ari maneh
teja, Pashoer, djeung sakabeh noe tjari-
tjing di imah maneh, pilaleumpangeun
asoep ka pangdjarahan, sarta maneh
pidatangeun ka Baboel, djeung maneh
pipaeheun di dinja, toer dikoeboer di
dinja; nja maneh djeung sakabeh kaha-
dean maneh, noe koe maneh diwĕdjang
make bohong teja. *a* 2 Radj. 20 : 17.
7 Noen Pangeran! [a] andjeun bareto
ngawoedjoek ka koering, sarĕng koering
teh kawoedjoek; andjeun bĕdas ti koe-
ring, sarĕng andjeun noe meunang; ari
koering teh geus djadi seungseurikeu-
neun sapopoë; [b] sadajana ge mojok ka
8 koering. 'Karantĕn satijap-tijap koering
ngomong, koering teh sok ngadjĕrit,
ngoewarkeun panganijaja sarĕng ka-
roeksakan; jaktos pangandika Pangeran
ka koering djadi matak diwiwirang sa-
9 rĕng matak dihihina sapopoë. 'Ana koe-
ring ngomong: Ah, aing moal deui-deui
njĕboetkeun andjeunna, sarta moal ngo-
mong-ngomong deui mawa padjĕnĕngan
andjeunna, [c] seug di djĕro hate koering
djadi kawas seuneu ngagoelak kakoe-
roeng koe raga koering; ari koering teh
maksa maneh nahankeun, nanging teu
10 wĕrat. 'Sajaktosna [d] koering ngoeping
omong goreng djalma loba, panjingsi-
jeunan ti sakoeriling. Geura pada kĕlak-
keun! hajoe, oerang kĕlakkeun Jĕrmia,
[tjĕk] sadajana djalma noe roentoet
sarĕng koering; pada ngintip-ngintip,
kahajangna koering tidikĕs; [tjĕkna]:
Boa-boa eta pikawoedjoekeun; tangtoe
beunang koe oerang, heg oerang malĕs
11 ka dinja. 'Nanging Pangeran noe nja-
rĕngan ka koering, [e] sapĕrtos prawira
pikarisieun; koe pĕrkawis kitoe sakoer
noe nganijaja ka koering tinangtos pada
titadjong, sarĕng moal meunang; tinang-
tos areraeun langkoeng-langkoeng, sa-
bab teu pintĕr lalampahanana; nja pi-
njandangeun wiwirang langgĕng, noe teu
12 kenging dipopohokeun. 'Nanging, noen
Pangeran sawadya-balad, noe ngarara-
oskeun djalma bĕnĕr, [f] noe langkoeng
waspaos kana kaboeboewahan sarĕng
kana hate! moegi koering dipaparin
nendjo balĕsan andjeun ka darinja; ka-
rantĕn nja ka andjeun koering geus
13 ngoendjoekkeun pĕrkawis koering. 'Geura
njaranji ka Pangeran; geura maroedji ka
Pangeran; karana andjeunna geus nga-
loewarkeun njawa djalma waloerat ti
leungeun djalma garoreng. *a* p. 1 : 5, 7.
*b* p. 15 : 10. *c* 1 Kor. 9 : 16, 17. *d* Djab. 31 : 14.
*e* p. 15 : 20; 23 : 40. *f* p. 11 : 20.

14 [a] Sing disapa poë kaoela didjoeroe-
keun; poë kaoela koe iboe didjoeroe-
15 keun oelah dibĕrkahan! 'Sing disapa
djalma noe mopojan ka rama kaoela,
pokna: Andjeun kagoengan poetra pa-
mĕgĕt; ngaboengahkeunana katjida ka
16 rama kaoela. 'Djalma teja sing djadi
sapĕrti nagara [b] noe koe Pangeran di-
balik teja, sarta teu handjakaleun;
wantji isoek eta djalma sing ngadenge
djĕdjĕritan, sarta wantji tĕngah poë
17 sing ngadenge soesoerakan pĕrang. 'Sa-
pedah kaoela [c] teu dipaehkeun keur
masih dikandoeng; moen kitoe mah iboe
kaoela minangka koeboeran kaoela,
18 sarta pianakanana bobot langgĕng. 'Na
koe naon kaoela ka loewar ti pianakan,
soepaja nendjo kasoesahan djeung ka-
soekĕran, sarta njandang era satoetoep
oemoer? *a* Aj. 3 : 1; p. 15 : 10. *b* 1 Moesa 19 : 25.
*c* Aj. 10 : 18.

## PASAL 21.

Ijeu teh pangandika, noe didatangkeun
ka Jĕrmia ti Pangeran, keur mangsa
radja Sidkia ka Jĕrmia miwarang Pas-
hoer poetra Malkia djeung Sĕpanya
poetra Maäseja, noe djadi panghoeloe,
2 [a] mihatoer kijeu: 'Moegi mangnaros-
keun kaoela sakabeh ka Pangeran; ka-
rana Nĕboekadnesar, radja Baboel,
mĕrangan ka kaoela; malah-mandar

Pangeran kĕrsa midamĕl ka kaoela sa-
kabeh noemoetkeun sadajana moedji-
djatna, soepaja sina moendoer ti kaoela.
*a* p. 37 : 3.
3 Ngalahir Jĕrmia ka eta teh: Sampejan
koedoe ngoeninga kijeu ka Sidkia teh:
4 'Kijeu timbalan Pangeran, Allah Israil:
Masing njaho, [a] kami rek malikkeun
parabot pĕrang, noe ditjĕkĕl koe leu-
ngeun maraneh; noe koe maraneh di-
pake mĕrangan ka radja Baboel djeung
ka oerang Kasdim, noe ngarĕpoeng ka
maraneh, ti loewareun koeta; sarta koe
kami rek dikoempoelkeun ka tĕngah ijeu
5 nagara. 'Djeung kami koe andjeun rek
mĕrangan ka maraneh, [b] make panangan
noe njodor sarta asta kawasa, make bĕn-
doe reudjeung wĕra, sarta make sewot
6 rosa pisan. 'Djeung deui kami rek ngagĕ-
boeg ka sakoer noe ngeusian ijeu nagara,
boh ka manoesa, boh ka sasatoan; tangtoe
paraeh kabeh koe lantaran pagĕboeg rosa
7 pisan. 'Sanggeusna kitoe, lahiran Pange-
ran, seug Sidkia, radja Joeda, katoet man-
tri-mantrina reudjeung djalma noe loba,
sakoer bae noe kari di ijeu nagara, loe-
poet tina pagĕboeg, tina pĕdang djeung
tina langlajeuseun, [c] koe kami rek dise-
lehkeun ka leungeun Nĕboekadnesar,
radja Baboel, djeung ka leungeun moe-
soeh-moesoehna, sarta ka leungeun sa-
koer noe ngarah patina; toeloej eta koe
Nĕboekadnesar bakal disabĕtan koe seu-
seukeut pĕdang; [d] moal Nĕboekadnesar
mikawatir ka darinja, moal mikaroenja,
8 djeung moal mikawĕlas. 'Sarta maneh
ka ijeu bangsa koedoe mitjatoer deui:
Kijeu timbalan Pangeran: Masing nga-
njahokeun, [e] kami di hareupeun mara-
neh ngajakeun djalan matak hiroep
9 djeung djalan matak paeh. 'Saha-saha
[f] noe tĕtĕp di djĕro ijeu nagara, tangtoe
paeh koe pĕdang, koe langlajeuseun
atawa koe pagĕboeg; sabalikna, saha-
saha noe ka loewar, njĕrahkeun maneh
ka oerang Kasdim, noe ngarĕpoeng ka
maraneh mah, tangtoe hiroep, sarta nga-
10 bogaän njawana sapĕrti djarahan. 'Ka-
rana kami njanghareup ka ijeu nagara
soepaja tjilaka, lain soepaja bagdja, la-
hiran Pangeran; tangtoe diselehkeun ka
leungeun radja Baboel, seug nagara teh
koe eta bakal dihoeroe koe seuneu.
*a* p. 32 : 5. *b* 2 Moesa 6 : 6. *c* p. 22 : 25. *d* p. 13 : 14.
*e* 5 Moesa 30 : 15. *f* p. 38 : 2.

11 Ari moenggoeh bangsa radja Joeda,
geura darengekeun ijeu pangandika Pa-
12 ngeran. 'Eh, bangsa Dawoed! kijeu tim-
balan Pangeran: [a] Koedoe saban isoek
ngoeroeskeun hoekoem, djeung koedoe
ngaleupaskeun djalma noe dikarinah ti
leungeun djalma noe nganijaja; oelah
koengsi bĕndoe kami bidjil sapĕrti seu-
neu, sarta ngagĕdoer, wani taja noe bisa
mareumkeun, tina sabab kagorengan
13 pagawean maraneh. 'Masing nganjaho-
keun, kami ngamoesoeh ka maneh, eh
noe tjitjing di lĕbak, sarta di goenoeng
karang tanah rata! lahiran Pangeran;
noe sok ngaromong: Saha noe pitoeroe-
neun ngaroeroeg ka oerang? djeung saha
noe piasoepeun ka pangtjitjingan oerang?
14 'Geus tangtoe kami njiksa ka maraneh,
[b] noeroetkeun boewah pagawean mara-
neh, lahiran Pangeran; sarta kami rek
ngajakeun seuneu dina leuweungna; nja
eta pingalĕboereun sakabeh noe aja sa-
koerilingna. *a* p. 22 : 3. *b* p. 17 : 10; 32 : 19.

## PASAL 22.

Kijeu timbalan Pangeran: Maneh geura
indit ka gĕdong radja Joeda, sarta
koedoe njatoerkeun di dinja ijeu pa-
2 ngandika, 'kijeu pitjatoereun maneh:
[a] Eh, radja Joeda, noe dijoek dina korsi
Dawoed! dengekeun ijeu pangandika
Pangeran; nja maneh, djeung mantri-
mantri maneh, sarta rahajat maneh, sa-
koer bae noe arasoep ka ijeu lawang-la-
3 wang. 'Kijeu timbalan Pangeran: [b] Koedoe
pada ngalampahkeun kaädilan djeung
kabĕnĕran, djeung koedoe ngaleupas-
keun djalma noe dikarinah ti leungeun
djalma noe nganijaja; sarta oelah neung-
teuinganan ka semah, ka pahatoe djeung
ka randa; oelah sakawĕnang-wĕnang,
djeung oelah ngoetjoerkeun gĕtih noe
4 teu salah dina ijeu ĕnggon. 'Karana
oepama maraneh ngalampahkeun noe
kitoe pĕtana sarta saĕnjana, [c] tangtoe
ka lawang-lawang ijeu gĕdong piarasoe-
peun radja-radja, darijoek dina korsi
Dawoed, taroempak kareta djeung ta-
roempak koeda; nja diri radja, djeung
5 mantri-mantrina, sarta rahajatna. 'Sa-
balikna, oepama maraneh teu ngagoegoe
ka ijeu pangandika mah, kami soempah
njĕboet diri kami, lahiran Pangeran, jen
ijeu gĕdong mĕngke djadi tarikolot.

6 'Karana kijeu timbalan Pangeran hal gĕ-
dong radja Joeda: Maneh koe kĕrsa kami
ibarat tanah Gilad, ibarat poentjak goe-
noeng Libanon; mo gagal maneh koe
kami didjadikeun tĕgal, nagara noe teu
7 dieusian. 'Karana kami njoetjikeun toe-
kang ngaroeksak reja pisan, baris nga-
moesoeh ka maneh, hidji-hidji djalma
djeung parabotna; ari eta tangtoe noe-
waran ki poetri maneh noe aroentjoel,
bari seg diaraloengkeun kana seuneu.
8 'Sarta reja pisan bangsa kapir pinga-
liwateun ka ijeu nagara, [d] bari pada
ngaromong djeung batoerna: Naon sa-
babna noe matak Pangeran ngadamĕl
noe sakijeu pĕtana ka ijeu nagara gĕde?
9 'Tangtoe didjawab kijeu: Koe sabab
djalmana naringgalkeun pĕrdjangdjian
Pangeran Allahna, djeung njarĕmbahna
ka aällahan, sarta ngabaraktina ka dinja.

*a* p. 17:20. *b* p. 7:6; 21:12. *c* p. 17:25. *d* 1 Radj. 9:8, 9.

10 Montong njaleungtjeurikan [a] noe maot
teja, sarta montong dipake hawatir;
anggoer sing rosa nja njaleungtjeurikan
[b] noe leumpang teja, karana moal moe-
lang deui, sarta moal nendjo deui tanah
11 asalna. 'Karana kijeu timbalan Pange-
ran hal pĕrkara Saloem poetra Josia,
radja Joeda, noe ngaradjaän ngaganti
Josia ramana, noe ka loewar ti ijeu
ĕnggon teja: Eta moal moelang deui
12 ka dijeu; 'satĕgĕsna di ĕnggon ajana
dibojong, [c] nja di dinja pipaeheunana,
sarta ijeu tanah koe eta moal katendjo
deui. *a* 2 Bab. 35:24. *b* 2 Bab. 36:4. *c* 2 Radj. 23:34.

13 Pibalaïeun noe njijeun imahna [a] make
lampah teu bĕnĕr, djeung njijeun lo-
tengna make lampah teu adil; [b] noe
ngagawekeun batoerna hanteu dibajar,
sarta koelianana hanteu dibere ka dinja;
14 'noe ngomong kijeu: Aing dek njijeun
hidji gĕdong gĕde pikeun aing, sarta
loteng djalĕmbar! Toeloej notos njijeun
djandela keur dirina, djeung dihateup
koe kai poetri, sarta dipoelas koe ontan.
15 'Naha maneh pidjĕnĕngeun radja sabab
ngadoean koe kai poetri? karah bapa
maneh lain dadaharan reudjeung ngi-
noem, sarta ngalampahkeun kaädilan
djeung kabĕnĕran? Geuning eta teh ha-
16 rita djamoega. 'Eta teh ngoeroeskeun
prakara djalma balangsak sarta djalma
miskin; geuning harita djamoega. Tah,
kitoe hasilna nganjahokeun ka kami,
17 lahiran Pangeran. 'Sabalikna, panon ma-
neh djeung hate maneh mah taja deui
ngan ngarah kaoentoengan sorangan,
djeung ngarah gĕtih noe teu salah, sarta
dikoetjoerkeun; kitoe deui ngarah nga-
nijaja djeung neungteuinganan, sarta di-
18 lampahkeun. 'Koe sabab eta, kijeu tim-
balan Pangeran hal pĕrkara Jojakim poe-
tra Josia, radja Joeda teh: Moal aja noe
[c] aloek-aloekan koe karana Jojakim teh
kijeu: Adoeh, doeloer kaoela lalaki!
adoeh, doeloer kaoela awewe; moal aja
noe aloek-aloekan koe karana eta kijeu:
19 Adoeh, goesti! adoeh, sinoehoen! 'Nja
bakal dikoeboer sangoeboer kalde, [d] di-
goesoer, seg dipitjeun ka beh ditoeëun
lawang Jĕroesalem. *a* Mik. 3:10; Hab. 2:12.

*b* 5 Moesa 24:14. *c* 1 Radj. 13:30. *d* p. 36:30.

20 Geura oenggah ka goenoeng Libanon,
bari seug djĕdjĕritan; sarta di goenoeng
Basan maneh koedoe dĕdĕngekan; djeung
koedoe djĕdjĕritan ti goenoeng Abarim;
[a] karana sakabeh kanjaäh maneh geus
21 raroeksak. 'Kami ngandika ka maneh
keur mangsa maneh gĕnah; [b] dĕmi tjarek
maneh mah: Moal ngadenge. Kitoe lam-
pah maneh ti ngongora, jen maneh teu
22 ngadenge ka timbalan kami. 'Sakabeh
pangangon maneh ĕngke diangon koe
angin, djeung kanjaäh maneh ĕngke la-
leumpang asoep ka pangdjarahan; tang-
toe mangsa eta maneh teh era djeung
wirang tina sakabeh kagorengan maneh.
23 'Eh maneh, noe tjitjing di goenoeng Li-
banon, noe njajang dina ki poetri! tada
teuing maneh matak pikaroenjaeun sa-
mangsa maneh kadatangan sangsara,
[c] nja njĕri tjara noe keur ngadjoeroe.

*a* p. 30:14. *b* p. 6:17; 7:24. *c* p. 6:24.

24 Dĕmi hiroep kami, lahiran Pangeran,
masih Konya anak Jojakim, radja Joeda,
djadi tjingtjin pangĕtjapan dina pana-
ngan kami ti katoehoe oge, moal loepoet
25 maneh koe kami dibĕtot ti dinja. 'Sarta
[a] maneh koe kami ĕngke diselehkeun ka
leungeun sakoer noe ngarah pati maneh,
djeung ka leungeun sakoer noe dipika-
sijeun koe maneh, tĕgĕs ka leungeun
Nĕboedaknesar, radja Baboel, djeung
26 ka leungeun oerang Kasdim. 'Samalah
maneh, [b] reudjeung indoeng maneh anoe
ngadjoeroekeun ka maneh, ĕngke koe
kami dialoengkeun ka tanah sedjen, anoe

lain asal maraneh didjoeroekeun; [c] sarta
27 maraneh piparaeheun di dinja. 'Ari kana
tanah anoe dipikangĕn koe maraneha-
nana, hajang balik ka dinja, moal koengsi
ka dinja baralik deui.

*a* p. 34 : 20, 21. *b* 2 Radj. 24 : 12, 15. *c* p. 52 : 34.

28 Koetan eta djalma ngaran Konya teh
djadi wadah noe dipikatjoewa nja di-
peupeuskeun? atawa manehanana [a] djadi
parabot noe teu dipikasoeka? Koe naon
mana diaraloengkeun, dirina djeung toe-
roenanana, dipáritjeun ka tanah [b] noe
tadina teu kanjahoan koe maraneha-
29 nana? 'Eh tanah! tanah! tanah! denge-
30 keun ijeu pangandika Pangeran: 'Kijeu
timbalan Pangeran: Geura taroeliskeun
eta djalma hamo boga toeroenan, djalma
noe moal loeloes saoemoerna; karana
toeroenanana hamo loeloes, hidji ge
moal aja noe dijoek dina korsi Dawoed,
marentah deui ka Joeda. *a* p. 48 : 38. *b* p. 5 : 19.

## PASAL 23.

Pibalaïeun [a] pangangon, noe ngagĕm-
poer djeung ngabalĕntjarkeun domba
2 angonan kami! lahiran Pangeran. 'Koe
sabab eta, kijeu timbalan Pangeran, Al-
lah Israil, hal pangangon noe ngarangon
oemat kami: Domba kami koe maraneh
geus dipabalĕntjarkeun sarta dipaba-
rĕntjajkeun; hanteu pisan diriksa koe
maraneh. Masing nganjahokeun, kami
rek njiksa ka maraneh tina hal kagore-
ngan pagawean maraneh, lahiran Pa-
3 ngeran. 'Ari sesa domba kami [b] koe
kami mĕngke dikoempoelkeun ti saka-
beh tanah ajana koe kami diboewang,
sarta rek dipoelangkeun deui koe kami
ka pangangonanana; toeloej bakal bara-
4 nahan sarta ngalobaän. 'Malah [c] kami
bakal ngadĕgkeun pipangangoneun, njĕ-
kĕl ka darinja; nja eta tangtoe ngara-
ngon ka darinja, sarta moal sarijeuneun
deui, soemawonna rareuwaseun, djeung
moal laleungit, lahiran Pangeran.

*a* Jĕh. 34 : 2. *b* p. 30 : 3; Jĕh. 11 : 17. *c* p. 3 : 15.

5 Masing njaho, pidatangeun mangsa,
lahiran Pangeran, [a] harita kami bakal
ngadĕgkeun pikeun Dawoed hidji Siroeng
anoe bĕnĕr; nja eta noe pingĕreheun
djadi radja, djeung pintĕr kalakoeanana;
sarta bakal ngalampahkeun kaädilan
6 djeung kabĕnĕran di boemi. 'Keur dja-
man eta, Joeda tangtoe disalamĕtkeun,
djeung Israil pingĕnggoneun sĕnang ati;
sarta kijeu pingaraneunana noe bakal
disarĕboet: Pangeran kabĕnĕran oerang.
7 'Koe sabab eta, masing njaho, [b] pida-
tangeun mangsa, lahiran Pangeran, ha-
rita eta teh moal njarĕboet deui: Dĕmi
djoemĕnĕnging Pangeran, noe ngindit-
keun oerang Israil ti tanah Mĕsir teja.
8 'Enjana mah pinjarĕboeteun kijeu: Dĕmi
djoemĕnĕnging Pangeran, noe ngindit-
keun sarta ngadatangkeun toeroenan
anak-intjoe Israil ti tanah kaler, djeung
ti sakabeh tanah ajana koe kami di-
boewang teja; karana tangtoe ngarĕng-
gonan deui tanahna sorangan.

*a* Jĕs. 4 : 2; 32 : 1; p. 33 : 15. *b* p. 16 : 14.

9 Ijeu pĕrkara nabi-nabi. Hate kaoela
asa peupeus di djĕro diri kaoela, sa-
kabeh toelang kaoela ngalalĕpĕr; ka-
oela geus djadi sapĕrti djalma noe ma-
bok, tjara djalma noe kasorang koe
anggoer; tina sabab Pangeran, djeung
tina sabab pangandikana noe leuwih
10 soetji. 'Karana tanah teh [a] pinoeh koe
djalma ranjedan; karana tanah teh pri-
hatin tina sabab keuna panjapa; pa-
ngangonan tĕgal lĕga gararing; ari ka-
lakoean maranehanana goreng, djeung
11 pangawasana teu bĕnĕr. 'Karana [b] bagija
nabi, bagija panghoeloe, pada moenapek;
sanadjan di gĕdong kami koe kami ka-
panggih kagorenganana, lahiran Pange-
12 ran. 'Koe sabab eta, [c] djalanna pidja-
dieun ka maranehanana ibarat noe la-
leueur di noe poëk; bakal didjarong-
klokkeun, seg pada tigĕdĕboeg di dinja;
karana kami tangtoe ngadatangkeun ka-
tjilakaän ka maranehanana [d] dina taoen
13 pidisiksaeunana, lahiran Pangeran. 'Ari
di nabi-nabi Samaria kami ningali lam-
pah teu moepakat; nja eta ngawarĕ-
djang koe Baäl, djeung njarasabkeun
14 oemat kami Israil. 'Dĕmi di nabi-nabi
Jĕroesalem mah kami ningali [e] lampah
matak idjid; nja eta pada ngaranjed,
djeung loemakoena kalawan bohong,
samalah eta ngaroewatkeun leungeun
bangsat, soepaja oelah aja noe tobat
mitjeun kagorenganana; [f] eta sakabeh
teh ka kami geus djadi sapĕrti Sadoe-
moe, djeung priboemina sapĕrti Gomora
15 teja. 'Koe sabab eta, kijeu timbalan
Pangeran sawadya-balad hal eta nabi-
nabi: Masing njaho, eta teh koe kami

[g] rek disina ngahakan alsĕm, djeung di-
sina nginoem hampĕroe; karana ti nabi-
nabi Jĕroesalem teja ka-loewarna lam-
pah moenapek ka sakoeriling tanah.

*a* p. 5 : 7; 9 : 2 ; 12 : 4. *b* p. 6 : 13; 8 : 10. *c* Djab. 35 : 6. *d* p. 11 : 23. *e* p. 5 : 30. *f* Jŏs. 1 : 10. *g* p. 9 : 15.

16 Kijeu timbalan Pangeran sawadya-
balad: Poma oelah ngagaroegoe kana
omongan eta nabi-nabi, noe sok nga-
warĕdjang ka maraneh teja; [a] maraneh
koe eta didjijeun sija-sija; ari noe di-
aromongkeun tetendjoan hatena sora-
17 ngan, lain ti lambe Pangeran. 'Teu wĕleh
ngaromongna ka sakoer noe sok nga-
gogoreng ka kami, jen: [b] Pangandika
Pangeran, maraneh tangtoe salamĕt;
djeung saha-saha noe loemakoena noe-
roetkeun kaheurasan hatena sorangan
sok diomongan kijeu: Moal ĕnja ma-
18 raneh kadatangan katjilakaän. 'Karana
saha teja noe djonghok dina karagĕman
Pangeran, noe matak nendjo djeung
ngadenge pangandikana? Saha teja noe
ngarĕgĕpkeun pangandikana, noe matak
19 kaharti? 'Masing njaho, [c] angin riboet ti
Pangeran, tĕgĕs wĕrana, geus bidjil; nja
angin riboet moewih, moentirna kana
20 hoeloe djalma daroraka. 'Bĕndoe Pa-
ngeran moal moendoer, ari tatjan pa-
rantos andjeunna ngalampahkeun djeung
ngaboektikeun pangĕrsakeun manahna;
dina ahir djaman maraneh tangtoe tĕgĕs
21 ka dinja, sarta ngarti. 'Eta nabi-nabi
teja [d] koe kami hanteu dipiwarang, pa-
dahal loempat; kami hanteu pisan ngan-
dika ka darinja, padahal ngawĕdjang.
22 'Oepama ĕnja eta teh djaronghok dina
karagĕman kami mah, geus tangtoe nga-
lembarkeun pangandika kami ka oemat
kami, bari oemat teh koe eta dibara-
likkeun ti djalanna noe goreng djeung
tina kagorengan pagaweanana. *a* p. 2 : 5.

*b* p. 14 : 13. *c* p. 30 : 23, 24. *d* p. 14 : 14; 27 : 15.

23 Ari kami teh, naha karah Allah ĕng-
gon deukeut bae? lahiran Pangeran; lain
24 Allah ĕnggon djaoeh ongkoh? 'Oepama
aja djalma njoempoet di noe boeni-boeni,
[a] naha karah koe kami eta moal ka-
tendjo? lahiran Pangeran. Naha kami
teh lain ngeusian langit djeung boemi?
25 lahiran Pangeran. 'Kami geus ngada-
ngoe anoe diaromongkeun koe eta nabi-
nabi, noe ngawarĕdjangna bohong mawa-
mawa djĕnĕngan kami, pokna: Kaoela
26 boga impian! kaoela boga impian! 'Sa-
baraha pililaeunana deui aja kitoe dina
hate eta nabi-nabi noe ngawarĕdjang-
keun bohong, djeung ngawarĕdjangkeun
27 katjidraän hatena sorangan teh? 'Noe
dipambrih koe eta, soepaja oemat kami
sina pada poho kana djĕnĕngan kami,
koe lantaran impianana, noe koe mara-
nehanana sok ditjaritakeun batoer pada
batoer; nja sakoemaha karoehoenna
datang ka paroho kana djĕnĕngan kami
28 koe lantaran Baäl teja. 'Tijap-tijap nabi
noe ĕnja boga impian, nja eta koedoe
njaritakeun impianana; djeung tijap-
tijap noe ĕnja boga pangandika kami,
nja eta koedoe njatoerkeun pangandika
kami sajaktina. Nahaon saroewana dja-
rami djeung gandoem? lahiran Pangeran.
29 'Naha pangandika kami lain sapĕrti
tjara seuneu? lahiran Pangeran; sarta
tjara paloe, noe ngarĕmoekkeun batoe
tjadas? *a* Djab. 139 : 7.
30 Koe sabab eta, masing njaho, kami rek
ngamoesoeh ka eta nabi-nabi, lahiran
Pangeran, noe sok maling pangandika
31 kami, hidji-hidji ti batoerna. 'Masing
njaho, kami rek ngamoesoeh ka eta nabi-
nabi, lahiran Pangeran, noe sok mawa-
mawa omongan sorangan, kari-kari nja-
32 rĕboet: Pangandika. 'Masing njaho, kami
rek ngamoesoeh ka sakoer noe ngawĕ-
djangkeun impian bohong, lahiran Pa-
ngeran; djeung ka noe njaritakeun eta,
noe pada njasabkeun oemat kami koe
lantaran bohong-bohongna djeung koe
lantaran mokahaänana; ari koe kami
eta hanteu dipiwarang, djeung hanteu
ditimbalan, sarta eta teu pisan ngamang-
paätan ka ijeu bangsa, lahiran Pangeran.
33 'Djeung satijap-tijap ijeu djalma loba,
atawa nabi, atawa panghoeloe, nanja ka
maneh, kijeu pokna: Aja naon [a] baba-
waän ti Pangeran? seug koe maneh dja-
wab kijeu: Nahaon babawaän? eta ma-
raneh koe kami rek ditinggalkeun, la-
34 hiran Pangeran. 'Djeung deui saha-
saha nabi, atawa panghoeloe, atawa
djalma loba, noe njĕboet deui: Baba-
waän ti Pangeran: eta kami tangtoe
njiksa ka djalma kitoe sarta ka saeusi
35 imahna. 'Maraneh ngomong teh batoer
pada batoer, doeloer pada doeloer, nja
koedoe kijeu: Pangeran ngawalon naon?
36 atawa: Pangeran ngandika naon? 'Ari

basa babawaän ti Pangeran mah koe
maraneh oelah disĕboetkeun deui; ka-
rana nja omongan sorangan noe pidja-
dieun babawaän ka oenggal-oenggal
djalma; karana pangandika Allah noe
djoemĕnĕng, Pangeran sawadya-balad,
Allah oerang, koe maraneh sok dibalik.
37 'Maraneh ari ngomong ka nabi, nja koe-
doe kijeu: Pangeran ngawalon naon?
38 atawa: Pangeran ngandika naon? 'Sa-
balikna, oepama maraneh keukeuh njĕ-
boet: Babawaän ti Pangeran mah; koe
sabab eta, kijeu timbalan Pangeran:
Sapedah maraneh njĕboet basa eta, nja:
Babawaän ti Pangeran teja, sanadjan
kami miwarang mopojan ka maraneh,
jen: Maraneh oelah njĕboet: Babawaän
39 ti Pangeran teh; 'koe sabab eta, masing
njaho, maraneh koe kami rek dipopoho-
keun pisan reudjeung ditinggalkeun, nja
diri maraneh, sarta djeung ijeu nagara,
noe koe kami dipaparinkeun ka mara-
neh djeung ka karoehoen maraneh teja,
sing datang ka leungit ti pajoeneun
40 kami. 'Sarta kami ka maraneh tangtoe
maparin [b] kahinaän langgĕng djeung
kawirangan langgĕng, noe teu beunang
dipopohokeun. *a* Jĕs. 13 : 1. *b* p. 20 : 11.

## PASAL 24.

Pangeran nendjokeun ka kaoela, beh
aja doewa karandjang dieusi boewah
kondang, geus diteundeun di hareupeun
kabah Pangeran; [a] sanggeus Nĕboekad-
nesar, radja Baboel, ngabojong eta Jĕ-
konya poetra Jojakim, radja Joeda,
sarta djeung para kapala Joeda, kitoe
deui toekang kai reudjeung pandaj, ti
Jĕroesalem, sarta geus didatangkeun ka
2 Baboel. 'Karandjang noe hidji eusina
kondang aloes katjida, saroepa [b] boewah
kondang gendjah; ari karandjang noe
hidji deui mah eusina kondang goreng
katjida, noe teu beunang dihakan tina
3 kagorenganana. 'Ladjĕng Pangeran nim-
balan ka kaoela: [c] Maneh nendjo naon,
Jĕrmia? Diwangsoel koe kaoela: Soe-
moehoen, boewah kondang; ari kondang
noe sae teh sae kalangkoeng, doepi noe
awon mah awon kalangkoeng, moeng-
gah hanteu kenging ditĕda tina kaäwo-
4 nanana. 'Geus kitoe aja pangandika Pa-
5 ngeran ka kaoela, pangandikana: 'Kijeu
timbalan Pangeran, Allah Israil: Sakoe-
maha eta boewah kondang noe aloes
teja, nja kitoe bobojongan ti Joeda, noe
koe kami geus dijjangkeun ti ijeu ĕnggon
ka tanah Kasdim; koe kami tangtoe eta
diangkĕn deui, matak djadi kangeuna-
6 han. 'Sarta koe kami rek diteuteup koe
sotja kami, matak djadi kangeunahan,
malah rek diparoelangkeun ka ijeu ta-
nah; [d] ari eta koe kami tangtoe diadĕg-
keun, sarta moal diroentoehkeun deui;
djeung koe kami tangtoe dipĕlak, sarta
7 moal ditjaboet deui. 'Djeung deui [e] kami
ka eta tangtoe maparin hate baris nga-
njahokeun ka kami, jen kami teh Pange-
ran; sarta eta bakal oemat kami, ari
kami bakal Allahna; karana eta bakal
tarobat ka kami tĕroes reudjeung hate.
8 'Sabalikna, [f] sakoemaha eta boewah
kondang noe goreng, noe teu beunang
dihakan tina kagorenganana teja, saĕnja-
na kijeu timbalan Pangeran: Nja kitoe
kami ĕngke ngadjadikeun eta Sidkia,
radja Joeda, barĕng kapala-kapalana,
reudjeung sesa oerang Jĕroesalem, sa-
koer noe kari keneh dina ijeu tanah,
9 [g] sarta noe tjaritjing di tanah Mĕsir. 'Nja
eta koe kami [h] tangtoe disarelehkeun,
sina matak ngagidir, djeung sina tjilaka
di sakabeh karadjaän noe di boemi;
sina djadi hinakeuneun, djeung [i] sina
didjijeun misil, sina dipake popojokan,
sarta sina djadi sapaeun, di saniskara
10 ĕnggon diboewangna koe kami. 'Sama-
lah maranehanana koe kami rek dida-
tangan pĕdang, langlajeuseun reudjeung
pagĕboeg, [j] nĕpi ka bejak sakabeh, leu-
ngit tina tanah noe koe kami dipaparin-
keun ka maranehanana djeung ka ka-
roehoenna. *a* 2 Radj. 24 : 15. *b* Jĕs. 28 : 4. *c* p. 1 : 11.
*d* p. 31 : 28. *e* p. 30 : 22; 31 : 33. *f* p. 29 : 17. *g* p. 43 : 7.
*h* p. 15 : 4; 29 : 18. *i* 5 Moesa 28 : 37. *j* 5 Moesa 11 : 17.

## PASAL 25.

Ijeu teh pangandika, noe didatangkeun
ka Jĕrmia hal pĕrkara sabangsa Joeda,
[a] mangsa kaopat taoenna Jojakim poetra
Josia teja djoemĕnĕng radja Joeda, mĕ-
nĕran taoen noe mimiti Nĕboekadnesar
2 djoemĕnĕng radja Baboel. 'Toeloej koe
nabi Jĕrmia disaoerkeun ka sabangsa
Joeda, djeung ka sakabeh priboemi Jĕ-
3 roesalem, kijeu saoerna: 'Ti sĕmĕt ka-
tiloe-wĕlas taoenna Josia poetra Amon
teja djoemĕnĕng radja Joeda, tĕpi ka

poë ajeuna, geus katiloe-likoer taoen
ijeu, kaoela didatangan pangandika Pa-
ngeran, sarta kaoela magahan ka mara-
neh, ti saban isoek-isoek nja magahan;
4 dĕmi maraneh teu ngadarenge. 'Malah
[b] Pangeran miwarangan ka maraneh
sakabeh abdina, nja eta para nabi teja,
ti saban isoek-isoek nja miwarang; dĕmi
maraneh teu ngadarenge, teu njaron-
dongkeun tjeuli-tjeuli atjan baris nga-
5 denge. 'Ari darawoehna: [c] Geura tarobat,
koedoe pada mitjeun djalan maraneh
noe goreng, djeung pagawean maraneh
noe goreng; ari kitoe mah maraneh tang-
toe matoeh dina ijeu tanah, noe koe
Pangeran dipaparinkeun ka maraneh
djeung ka karoehoen maraneh, langgĕng
6 salalawasna. 'Sarta [d] poma oelah noe-
roet ka aällahan, oelah dibarakti, djeung
oelah disarĕmbah, sarta oelah njijeun
pibĕndoeëun kami koe djidjijeunan leu-
ngeun maraneh; ari kitoe mah maraneh
7 koe kami moal ditjilakakeun. 'Tatapi
maraneh teu ngadarenge ka kami, lahi-
ran Pangeran; anggoer seg pada nga-
bĕndoekeun kami koe djidjijeunan leu-
ngeun maraneh, [e] matak tjilaka diri
8 maraneh. 'Koe sabab eta, kijeu timbalan
Pangeran sawadya-balad: Sapedah ma-
raneh teu ngadarenge ka pangandika
9 kami, 'masing njaho, kami rek miwara-
ngan ngala sakabeh bangsa noe sabeulah
ti kaler, lahiran Pangeran; kitoe deui
ngala Nĕboekadnesar, radja Baboel, [f]
abdi kami; toeloej koe kami rek dida-
ratangkeun, sina ngaroeroeg ka ijeu
tanah, djeung ka priboemina, sarta ka
eta sakabeh bangsa noe sakoeriling; [g]
eta sakabeh koe kami rek diharamkeun,
didjaradikeun matak mĕlĕngĕk, sarta
tjektjrekaneun, djeung tararikolot lang-
10 gĕng. 'Sarta kami ti maranehanana [h]
rek ngaleungitkeun sora kaätohan djeung
sora kaboengahan, sora panganten lalaki
djeung sora panganten awewe, sora
11 panggilingan djeung tjahja damar. 'Djadi
satanah ijeu kabeh bakal tarikolot, wani
matak mĕlĕngĕk; sarta ijeu bangsa-
bangsa bakal pada ngawoela ka radja
12 Baboel [i] toedjoeh poeloeh taoen. 'Dĕmi
geus kitoe, dimana geus djĕdjĕg noe toe-
djoeh poeloeh taoen teja, [j] kami tangtoe
njiksa ka radja Baboel djeung ka eta
bangsa, lahiran Pangeran, tina kadora-
kaänana, kitoe deui ka tanah Kasdim;
sarta eta koe kami rek didjadikeun soe-
13 woeng salalanggĕngna. 'Djeung kami
tangtoe ngaboektikeun ka eta tanah sa-
kabeh pangandika kami, noe koe kami
geus diandikakeun hal eta; nja eta sa-
kabeh noe kasĕboetkeun dina ijeu kitab,
noe koe Jĕrmia geus diwĕdjangkeun hal
14 sakabeh bangsa-bangsa. 'Karana [k] eta
ge mĕngke koemawoela ka bangsa reja
pisan djeung ka radja galĕde; sarta kami
bakal malĕs ka darinja, noeroetkeun la-
koe-lampahna djeung noeroetkeun pa-
gawean leungeunna. *a* p. 36:1. *b* p. 7:13, 25.
*c* 2 Radj. 17:13. *d* 5 Moesa 8:19. *e* p. 7:6.
*f* p. 27:6. *g* p. 19:8; 29:18. *h* p. 7:34. *i* p. 29:10.
*j* Jĕs. 13:19; 14:23. *k* p. 27:7.

15 Karana kijeu timbalan Pangeran, Al-
lah Israil teh, ka kaoela: Top ijeu [a] loe-
moer, noe dieusi anggoer bĕndoe; tjokot
koe maneh ti panangan kami, toeloej bere
nginoem ka sakabeh bangsa, ka mana bae
16 maneh koe kami dipiwarang; 'sina nga-
rinoem, wani galoewang-galejong, sarta
gegeloan, tina sabab pĕdang, noe koe
kami rek didatangkeun ka tĕngah ma-
17 ranehanana. 'Top loemoer teh koe ka-
oela ditjokot ti panangan Pangeran, bari
toeloej mere nginoem ka sakabeh bang-
sa, ka mana bae kaoela dipiwarang koe
18 Pangeran: 'nja eta ka Jĕroesalem, djeung
ka nagara-nagara Joeda, sarta ka radja-
radjana djeung ka kapala-kapalana; sina
pada didjijeun tarikolot, sina matak mĕ-
lĕngĕk, sina djadi tjektjrekaneun, djeung
sina djadi sapaeun, sakoemaha noe geus
19 boekti ajeuna; 'kitoe deui ka Piraon,
radja Mĕsir, ka mantri-mantrina djeung
ka kapala-kapalana, sarta ka sakabeh
20 rahajatna; 'ka sakabeh tjampoeran bang-
sa, djeung ka sakabeh radja tanah Oes;
kitoe deui ka sakabeh radja tanah Pĕlisti,
nja eta ka Askĕlon, Gasa djeung Ekron,
21 sarta ka sesa Asdod; 'ka Edom, ka Moab
22 djeung ka oerang Amon; 'ka sakabeh
radja Tiroes, ka sakabeh radja Sidon,
sarta ka radja-radja sagala poelo, noe di
23 peuntaseun laoet; 'ka Dĕdan, ka Tema,
ka Boes, djeung [b] ka sakoer noe dikoe-
24 roed sisi boeoek; 'ka sakabeh radja Arab,
djeung ka sakabeh radja tjampoeran
bangsa, noe ngarĕnggon di tĕgal lĕga;
25 'ka sakabeh radja Simri, ka sakabeh
radja Elam, djeung ka sakabeh radja

26 Madajin; 'kitoe deui ka sakabeh radja
sabeulah ti kaler, noe dareukeut sarta
noe djaraoeh, sabatoer-batoerna pada
radja, djeung ka sakabeh karadjaän boe-
mi noe di satonggong djagat; ari [c] radja
Sesak pinginoemeun sapandeurieun eta.
27 'Djeung maneh koedoe mitjatoer ka da-
rinja: Kijeu timbalan Pangeran sawadya-
balad, Allah Israil: Geura ngarinoem,
sing datang ka marabok, bari aroetah,
sarta tingdjaropak, djeung moal haroe-
dang deui, tina sabab pĕdang, noe koe
kami rek didatangkeun ka tĕngah ma-
28 raneh. 'Ari geus kitoe, satijap-tijap aja
noe teu daekeun nampanan eta loemoer
ti leungeun maneh, ĕmboengeun ngi-
noem, seg maneh koedoe mitjatoer ka
dinja: Kijeu timbalan Pangeran sawad-
29 ya-balad: Misti maneh nginoem. 'Ka-
rana, masing njaho, kami ngamimitian
njilakakeun [d] ti nagara [e] noe katĕlah
koe djĕnĕngan kami; ari maraneh mah
naha moal meunang siksaän? Pamoha-
lan maraneh teu meunang siksaän; ka-
rana kami rek njaoer hidji pĕdang, dida-
tangkeun ka sakabeh djalma eusi boemi,
30 lahiran Pangeran sawadya-balad. 'Mana
maneh geura wĕdjangkeun ka darinja
ijeu sakabeh pangandika, kijeu maneh
nja ngomong ka darinja: [f] Pangeran ba-
kal ngagaoer ti manggoeng, ngagĕntra
ti panglinggihanana noe soetji; bakal
ngagaoer tarik pisan ka pangangonan
andjeunna; bakal soerak tjara noe nga-
ririk anggoer, ngawalon ka sakabeh djal-
31 ma eusi boemi. 'Pidatangeun tagiwoer
nĕpi ka toengtoeng boemi; karana Pa-
ngeran aja pipabĕneun ka bangsa-bangsa,
kĕrsa ngahoekoeman ka saniskara da-
ging; sakoer noe doraka koe andjeunna
tangtoe diselehkeun kana pĕdang, lahi-
ran Pangeran.

*a* p. 49 : 12; Wahj. 14 : 10. *b* p. 9 : 26. *c* p. 51 : 41. *d* Jĕh. 9 : 6. *e* Djab. 48 : 3, 9. *f* Am. 1 : 2.

32 Kijeu timbalan Pangeran sawadya-ba-
lad: Masing njaho, pibidjileun hidji katji-
lakaän, mapaj ka bangsa-bangsa, [a] nja
hidji riboet gĕde bakal digeuingkeun ti
33 sisi boemi. 'Ari [b] noe kasarabĕt koe Pa-
ngeran dina poëan eta bakal patoelajah
ti toengtoeng boemi tĕpi ka toengtoeng
boemi deui; [c] moal aja noe njeungtjeu-
rikan, djeung moal dikoempoelkeun, soe-
mawonna diraroewang; nja pada pidja-
34 dieun gĕmoek dina tonggong taneuh. 'Eh,
sakoer pangangon! geura maridangdam,
sarta djĕdjĕritan; eh, sakoer gĕgĕden
ingon-ingon! geura pada [d] goegoelingan
[dina lĕboe]; karana geus djĕdjĕg mangsa
maraneh kana dipeuntjit, sarta maraneh
koe kami rek dipabalĕntjarkeun, djeung
maraneh piragrageun, rĕmĕk sapĕrti wa-
35 dah moelja. 'Ari pangangon taja pĕtana
pikaboereun, sarta gĕgĕden ingon-ingon
36 taja pĕtana pirahajoeëun. 'Piajaeun sora
pangangon patingdjalĕrit, sarta gĕgĕden
ingon-ingon bakal pada midangdam; ka-
rana pangangonanana koe Pangeran di-
37 roeksak. 'Estoe sampalan ĕnggon kasĕ-
nangan teh dirarehekeun, tina sabab
38 kabangĕtan bĕndoe Pangeran. 'Andjeun-
na geus nilarkeun ĕnggonna sapĕrti si-
nga; saĕnjana tanah maranehanana geus
djadi soewoeng, tina sabab kabangĕtan
panganijaja, djeung tina sabab kabangĕ-
tan bĕndoena.

*a* p. 6 : 22. *b* Jĕs. 34 : 3. *c* p. 16 : 4. *d* p. 6 : 26.

## PASAL 26.

Keur anjaran ngaradjaän Jojakim poe-
tra Josia, radja Joeda, harita datang
ijeu pangandika ti Pangeran, ari pangan-
2 dikana: 'Kijeu timbalan Pangeran: [a] Ma-
neh geura nangtoeng di boeroean gĕ-
dong Pangeran; toeloej maneh ka saka-
beh nagara Joeda, ka sakoer noe daratang
sĕdja sĕmbahijang di gĕdong Pangeran,
koedoe njatoerkeun sakabeh pangandika,
noe koe kami ditimbalkeun ka maneh
tjatoerkeuneun ka darinja; sakĕtjap oge
3 oelah rek dikoerangan. 'Malah-mandar
[b] eta ngadarenge, sarta tarobat, pada
mitjeun djalan sorangan noe goreng;
tangtoe kami handjakal koe hal pitji-
lakaeun, noe koe kami dikĕrsakeun di-
damĕl ka darinja tina sabab kagorengan
4 pagaweanana. 'Djeung koedoe mitjatoer
deui ka darinja: Kijeu timbalan Pange-
ran: Oepama maraneh teu ngadarenge
ka kami, teu ngalakonan toret kami,
noe koe kami geus diajakeun di hareu-
5 peun maraneh mah; 'teu ngadenge ka
pangwoeroek abdi kami, nja eta nabi-
nabi, noe koe kami dipiwarang ka ma-
raneh, [c] miwarang teh ti saban isoek-
6 isoek, dĕmi maraneh teu ngadenge: 'tang-
toe ijeu gĕdong [d] koe kami didjadikeun
sapĕrti Silo, djeung ijeu nagara koe kami

didjadikeun sapaeun sakabeh bangsa
7 noe aja di boemi. 'Ari panghoeloe-pang-
hoeloe, djeung nabi-nabi, sarta djalma
loba pada ngadenge Jĕrmia njaoerkeun
sadajana pangandika noe tadi teja di
8 gĕdong Pangeran. 'Ari geus kitoe, sa-
parantos Jĕrmia njaoerkeun sadajana
noe ditimbalkeun koe Pangeran saoer-
keunneun ka sakabeh djalma teja, pek
panghoeloe-panghoeloe, djeung nabi-na-
bi, sarta djalma loba teh pada nga-
rontok ka Jĕrmia, bari ngaromong: Ma-
9 neh pasti dipaehan! 'Na koe naon ma-
neh sok ngawĕdjang, mawa padjĕnĕngan
Pangeran, omong maneh kijeu teja: Ijeu
gĕdong pidjadieun sapĕrti Silo, djeung
ijeu nagara bakal tarikolot, datang ka
taja djalma noe ngeusian? Toeloej sa-
lobana djalma-djalma ngagimboeng ka
Jĕrmia di gĕdong Pangeran. *a* p. 7:2.
*b* p. 36:3; Jĕh. 12:3. *c* p. 7:13; 35:15.
*d* p. 7:12; 24:9.

10 Barang para kapala Joeda meunang
bedja pĕrkara noe tadi teja, bral arang-
kat ti gĕdong radja ka gĕdong Pangeran;
gek tjaralik dina lawang gĕdong Pa-
11 ngeran, [a] lawang panto anjar. 'Tidinja
panghoeloe-panghoeloe djeung nabi-nabi
teja pada misaoer ka para kapala sarta
ka djalma loba, kijeu saoerna: Ijeu djal-
ma mandjing dihoekoem pati; karana
sok ngawĕdjang ijeu nagara pitjilakaeun,
sakoemaha noe geus kadenge koe tjeuli
12 sadajana. 'Tidinja Jĕrmia misaoer ka
para kapala sarta ka djalma loba teh,
kijeu saoerna: Da kaoela dipiwarang koe
Pangeran ngawĕdjangkeun hal ijeu gĕ-
dong djeung hal ijeu nagara eta sada-
jana pangandika, noe geus kadenge koe
13 maraneh. 'Mana ajeuna [b] geura hara-
dekeun djalan maraneh djeung pagawean
maraneh, sarta koedoe noeroet ka tim-
balan Pangeran, Allah maraneh; ari
kitoe mah Pangeran tangtoe [c] handja-
kaleun koe pitjilakaeun, noe koe an-
djeunna diandikakeun hal maraneh teja.
14 'Ari moenggoeh kaoela teja, tah geu-
ning aja di kawasa maraneh; pek ka-
oela pilampah sakoemaha pihadeëunana
djeung pibĕnĕreunana koe pangrasa ma-
15 raneh. 'Ngan koedoe kanjahokeun koe
maraneh, oepama maehan kaoela, poe-
goeh pisan maraneh nĕmpoehkeun ka
diri sorangan gĕtih noe teu salah, kitoe
keneh ka ijeu nagara djeung ka pri-
boemina; karana sajaktina kaoela koe
Pangeran dipiwarang ka maraneh, nja-
toerkeun eta sadajana pangandika, soe-
16 paja kadenge koe maraneh. 'Tidinja para
kapala sarta djalma loba malisaoer ka
panghoeloe-panghoeloe djeung ka nabi-
nabi teh: Eta djalma hanteu pisan man-
djing dihoekoem pati; karana ngawoe-
roekna ka oerang mawa padjĕnĕngan
17 Pangeran, Allah oerang. 'Neut narang-
toeng sababaraha djalma noe kaäsoep
kokolot tanah, seug malisaoer ka sa-
pakoempoelan eta djalma-djalma, kijeu
18 saoerna: 'Mika, oerang Moreset, [d] anoe
djadi nabi keur djaman Hiskia, radja
Joeda teja, hidji waktoe ngalahir ka
sabangsa Joeda, lahirna: Kijeu timbalan
Pangeran sawadya-balad: Sion bakal
diwoeloekoe sapĕrti lahan, djeung Jĕ-
roesalem pidjadieun toempoekan batoe,
sarta goenoeng gĕdong teh pidjadieun
19 pasir leuweung. 'Naha Hiskia, radja
Joeda, djeung sakabeh oerang Joeda,
karah maehan ka Mika teh? naha radja
teja lain sijeun koe Pangeran, sarta lain
noenoehoen ka pajoeneun Pangeran,
anoe matak Pangeran djadi handjaka-
leun koe pitjilakaeun, anoe diandika-
keun koe andjeunna hal maranehanana
teja? Ari kitoe mah oerang tangtoe
njijeun katjilakaän gĕde kana njawa oe-
rang. *a* p. 36:10. *b* p. 7:3. *c* p. 42:10; Jon. 3:10.
*d* Mik. 1:1; 3:12.

20 Djeung deui aja hidji djalma noe nga-
wĕdjang mawa padjĕnĕngan Pangeran,
nja eta Oeria poetra Sĕmaja, ti Kirjat-
Jarim; ari piwĕdjangna eta nagara djeung
eta tanah pitjilakaeun, tĕroes sadajana
21 kasaoeran Jĕrmia. 'Barang radja Jo-
jakim, djeung sakabeh ponggawana, sar-
ta sakabeh kapalana, meunang warta
hal kasaoeranana, toeloej radja neja-
ngan djalan pikeun maehan ka dinja.
Ana Oeria meunang bedja, seug sijeu-
neun, toeloej kaboer, asoep ka Mĕsir.
22 'Tidinja radja Jojakim miwarangan djal-
ma ka Mĕsir, nja eta Elnatan poetra
Akbor, sarta loba batoerna, njoesoel ka
23 Mĕsir. 'Geus kitoe Oeria teh koe eta
djalma dibawa ka loewar ti Mĕsir, di-
sanggakeun ka radja Jojakim; toeloej
Oeria koe radja dipaehan koe pĕdang,
sarta majitna dipitjeun ka pakoeboeran

24 djalma koeritjakan. 'Tatapi panangan
[a] Ahikam poetra Sapan njarĕngan ka
Jĕrmia, soepaja Jĕrmia oelah diseleh-
keun ka leungeun djalma-djalma, oelah
koengsi dipaehan. *a* 2 Radj. 22:12.

## PASAL 27.

Keur [a] anjaran ngaradjaän Jojakim
poetra Josia, radja Joeda, harita da-
tang ijeu pangandika ka Jĕrmia ti Pa-
2 ngeran, ari pangandikana: 'Kijeu tim-
balan Pangeran ka kaoela: Maneh geura
njijeun sawĕd djeung pasangan, [b] seug
3 pakekeun ka poendoek maneh; 'bari
toeloej kirim-kirimkeun ka radja Edom,
ka radja Moab, ka radja oerang Amon,
ka radja Tiroes djeung ka radja Sidon,
koe lantaran oetoesan, noe daratang
ka Jĕroesalem, ka Sidkia, radja Joeda.
4 'Sarta eta teh koe maneh pada tala-
tahan ka djoeraganana; ari piomongeun
maneh: Kijeu timbalan Pangeran sa-
wadya-balad, Allah Israil: Maraneh koe-
doe pada poepoelih kijeu ka djoeragan
5 maraneh: 'Ijeu kami [c] noe ngadamĕl
boemi, manoesa djeung sasatoan noe
aja dina satonggong boemi, koe kawasa
kami noe gĕde, djeung koe panangan
kami noe njodor; [d] sarta koe kami di-
paparinkeun ka noe pibĕnĕreun koe ma-
6 nah kami. 'Ari ajeuna eta sakabeh ta-
nah koe kami geus dipaparinkeun ka
leungeun Nĕboekadnesar, radja Baboel,
[e] abdi kami; sanadjan sato galak ge
koe kami geus dipaparinkeun ka dinja,
7 sina ngawoela ka dinja. 'Djeung sakabeh
bangsa bakal pada ngawoela ka dinja,
kitoe deui ka anakna djeung ka intjoena,
datang ka nĕpi piwaktoeëun tanah eta
deui; [f] didinja eta tangtoe koemawoela
ka bangsa reja pisan djeung ka radja
8 galĕde. 'Ari geus kitoe, tijap-tijap bangsa
atawa karadjaän, noe teu daekeun nga-
woela ka dinja, nja ka Nĕboekadnesar,
radja Baboel teja, sarta teu ngasrah-
keun poendoekna kana pasangan radja
Baboel, eta bangsa noe kitoe teh, la-
hiran Pangeran, koe kami tangtoe di-
siksa koe [g] pĕdang, koe langlajeuseun
djeung koe pagĕboeg, datang ka dibe-
jakkeun koe kami koe lantaran leungeun
9 eta. 'Mana maraneh [h] poma oelah nga-
goegoe ka nabi-nabi di maraneh, ata-
wa ka noedjoem-noedjoem di maraneh,
atawa ka taroekang ngimpi di maraneh,
atawa ka taroekang metangankeun di
maraneh, atawa ka taroekang sihir di
maraneh, noe sok ngaromong ka mara-
neh, kijeu pokna: Maraneh moal koengsi
10 ngawoela ka radja Baboel. 'Karana bo-
hong eta ngawarĕdjangna ka maraneh
teh, matak maraneh didjaoehkeun ti
tanah maraneh, sarta diboewang koe
11 kami, tĕmahna maraneh digĕmpoer. 'Sa-
balikna tijap-tijap bangsa, noe rek nga-
soepkeun poendoekna kana pasangan
radja Baboel, djeung ngawoela ka dinja
mah, eta koe kami tangtoe diantĕp dina
tanahna, lahiran Pangeran; sarta djong-
djon migawe eta, bari matoeh dina eta.

*a* p. 26:1. *b* p. 28:10. *c* p. 10:12; 32:17. *d* Dan. 4:17, 25. *e* p. 25:9; Dan. 2:37. *f* p. 25:12, 14. *g* p. 29:17. *h* p. 23:16.

12 Geus kitoe kaoela mihatoer ka Sidkia,
radja Joeda, noeroetkeun sadajana pa-
ngandika noe tadi teja; kijeu pihatoer
kaoela: Geura pada asoepkeun poendoek
maraneh kana pasangan radja Baboel;
nja moedoe pada ngawoela ka dinja
djeung ka rahajatna, tangtoe maraneh
13 hiroep. 'Pinaoneun [a] andjeun djeung
rahajat andjeun maraot koe pĕdang, koe
langlajeuseun sarta koe pagĕboeg, sa-
koemaha noe diandikakeun koe Pange-
ran moenggoehing bangsa noe teu daek
14 ngawoela ka radja Baboel teja? 'Mana
oelah ngagaroegoe kana omongan nabi-
nabi, noe sok ngaromong ka maraneh,
kijeu pokna: Maraneh moal koengsi nga-
woela ka radja Baboel; karana bohong
eta ngawarĕdjangna ka maraneh teh.
15 'Karana [b] eta koe kami hanteu dipiwa-
rang, lahiran Pangeran; satĕgĕsna nga-
warĕdjangna mawa djĕnĕngan kami teh
palsoe; matak maraneh koe kami diboe-
wang, pitĕmaheunana maraneh digĕm-
poer, nja diri maraneh sarta djeung
nabi-nabi, noe sok ngawarĕdjang ka ma-
16 raneh teja. 'Djeung deui kaoela mitoe-
toer ka panghoeloe-panghoeloe, djeung
ka salobana eta djalma, ari omong ka-
oela: Kijeu timbalan Pangeran: Maraneh
poma oelah ngagaroegoe kana omongan
nabi-nabi maraneh, noe sok ngawarĕ-
djang ka maraneh, kijeu pokna: Saĕnja-
na, [c] paparabotan gĕdong Pangeran ajeu-
na tangtoe tereh dipoelangkeun deui ti
Baboel; karana bohong eta ngawarĕ-
17 djangna ka maraneh teh. 'Poma oelah

ngagaroegoe ka dinja; koedoe pada nga-
woela ka radja Baboel, tangtoe maraneh
hiroep; pinaoneun ijeu nagara datang ka
18 tarikolot? 'Sabalikna, oepama ĕnja mah
maranehanana nabi, sarta oepama ĕnja
mah maranehanana aja pangandika Pa-
ngeran, sina geura pada njapaätan ka
Pangeran sawadya-balad, soepaja papa-
rabotan anoe kari keneh di gĕdong Pa-
ngeran, djeung di gĕdong radja Joeda,
sarta di Jĕroesalem, [d] oelah daratang ka
19 Baboel. 'Karana kijeu timbalan Pange-
ran sawadya-balad hal pĕrkara pilar, hal
lalaoetan, hal tĕmpat paso, djeung hal
paparabotan salijan ti eta, sakoer noe
20 kari keneh di djĕro ijeu nagara, 'anoe
hanteu dibawa koe Nĕboekadnesar, radja
Baboel, [e] keur basa ngabojong Jĕkonya
poetra Jojakim, radja Joeda, ti Jĕroesa-
lem ka Baboel, katoet sakabeh menak
21 Joeda djeung Jĕroesalem teja: 'saes-
toena kijeu timbalan Pangeran sawadya-
balad, Allah Israil teh, hal paparabotan
anoe kari keneh di gĕdong Pangeran,
djeung di gĕdong radja Joeda, sarta di
22 Jĕroesalem teh: 'Mĕngke diakoetan ka
Baboel, sarta nja di dinja piajaeunana,
[f] tĕpi kana poĕan maranehanana dilajad
koe kami, lahiran Pangeran; didinja ma-
ranehanana koe kami tangtoe diindit-
keun, sarta dipoelangkeun ka ijeu ĕng-
gon.

*a* Jĕh. 18:31. *b* p. 29:9. *c* p. 28:3. *d* 2 Radj. 24:13; 25:13. *e* p. 24:1. *f* Esr. 1:1.

## PASAL 28.

Ari geus kitoe, dina taoen eta keneh,
keur anjaran ngaradjaän Sidkia, radja
Joeda, nja eta [a] dina taoen noe kaopat,
dina boelan noe kalima, harita nabi Ha-
nanya anak Asoer, anoe asal ti Gibon,
ngomong ka kaoela di gĕdong Pangeran,
kasaksian koe para panghoeloe sarta
2 koe djalma loba, pokna: 'Kijeu timbalan
Pangeran sawadya-balad, Allah Israil,
timbalanana: Kami geus meunggaskeun
3 [b] pasangan radja Baboel. 'Sadjĕro [c] doe-
wa taoen deui lilana kami ka ijeu ĕnggon
tangtoe moelangkeun sakabeh parabot
gĕdong Pangeran, noe ditjokot koe Nĕ-
boekadnesar, radja Baboel, ti ijeu ĕng-
4 gon, dibawa ka Baboel teja. 'Sarta [d]
Jĕkonya anak Jojakim, radja Joeda,
kitoe deui sakabeh bobojongan ti Joeda,
noe geus daratang ka Baboel, koe kami
[e] tangtoe dipoelangkeun deui ka ijeu
ĕnggon, lahiran Pangeran; karana kami
tangtoe meunggaskeun pasangan radja
5 Baboel. 'Misaoer nabi Jĕrmia ka nabi
Hananya teh, kasaksian koe para pang-
hoeloe sarta kasaksian koe djalma loba,
noe keur mararĕk di gĕdong Pangeran;
6 'kijeu saoer nabi Jĕrmia: Amin; Pange-
ran moegi ngadamĕl kitoe! Moegi-moegi
Pangeran ngajaktoskeun eta kasaoeran
sampejan, anoe bijeu diwĕdjangkeun koe
sampejan; nja moegi paparabotan gĕ-
dong Pangeran sarta djeung sakabeh bo-
bojongan teja koe andjeunna ti Baboel
7 dipoelangkeun deui ka ijeu ĕnggon.'Tatapi
koe sampejan dengekeun ijeu omongan,
anoe rek diomongkeun koe kaoela di ha-
reupeun sampejan djeung di hareupeun
8 djalma loba: 'ari nabi-nabi, anoe heu-
laeun kaoela djeung heulaeun sampejan,
ti babaheula pisan, pada ngawĕdjang-
keun pibalahieun tanah reja pisan sarta
karadjaän galĕde, lantaran pĕrang, lan-
taran katjilakaän, djeung lantaran pa-
9 gĕboeg. 'Saha-saha nabi, noe ngawĕ-
djangkeun hal pisalamĕteun, [f] lamoenna
boekti kasaoeran eta nabi, pikataraeun
eta nabi teh, jen sajaktina dipiwarang
10 koe Pangeran. 'Tidinja nabi Hananya
teh top njokot [g] eta pasangan tina poen-
doek nabi Jĕrmia teja, bari dipeunggas-
11 keun sakali. 'Sarta Hananya ngomong,
kasaksian koe djalma loba, pokna: Kijeu
timbalan Pangeran: Tjara kijeu pĕtana
kami ĕngke meunggaskeun pasangan
Nĕboekadnesar, radja Baboel, sadjĕro
doewa taoen deui lilana, dileungitkeun
ti poendoek [h] sakabeh bangsa. Bral nabi
Jĕrmia angkat, ngaladjĕngkeun djalan-
12 na. 'Ari geus kitoe Pangeran ngandika
ka Jĕrmia, sanggeus nabi Hananya
meunggaskeun eta pasangan ti poendoek
nabi Jĕrmia teja, kijeu pangandikana:
13 'Geura leumpang, maneh koedoe mitja-
toer ka Hananya, ari piomongeun ma-
neh: Kijeu timbalan Pangeran: Maneh
tadi meunggaskeun pasangan kai; tatapi
maneh koedoe njijeun [i] pasangan beusi
14 baris pigantieunana. 'Karana kijeu tim-
balan Pangeran sawadya-balad, Allah
Israil: Kami geus neundeun hidji pasa-
ngan beusi dina poendoek eta sakabeh
bangsa, masingna pada ngawoela ka Nĕ-
boekadnesar, radja Baboel; geus tangtoe

pada ngawoela ka dinja; [j] sanadjan sato
galak ge koe kami geus dipaparinkeun
15 ka dinja. 'Djeung deui saoer nabi Jĕrmia
ka nabi Hananya teh: Eh Hananya!
dengekeun; maneh hanteu dipiwarang
koe Pangeran, [k] sarta koe maneh ijeu
16 bangsa disina ngandĕl ka bohong. 'Koe
sabab eta, kijeu timbalan Pangeran:
Masing njaho, maneh koe kami rek di-
singkirkeun ti tonggong boemi; taoen
ijeu maneh pipaeheun, [l] sabab maneh
17 magahan moengkir ka Pangeran. 'Toe-
loej nabi Hananya teh paeh, dina taoen
eta keneh, dina boelan noe katoedjoeh.

*a* p. 51 : 59. *b* p. 27 : 2, 8. *c* p. 27 : 16. *d* p. 29 : 2.
*e* p. 22 : 27. *f* 5 Moesa 18 : 22. *g* p. 27 : 2. *h* p. 27 : 7.
*i* 5 Moesa 28 : 48. *j* p. 27 : 6. *k* p. 29 : 31. *l* p. 29 : 32.

## PASAL 29.

Sarta ijeu teh oengĕling sĕrat, noe koe
nabi Jĕrmia ti Jĕroesalem dikintoen-
keun ka sesa kokolot bobojongan, djeung
ka panghoeloe-panghoeloe, ka nabi-nabi,
sarta ka djalma loba, noe koe Nĕboekad-
nesar dibojong ti Jĕroesalem ka Baboel
2 teja; 'sanggeusna radja Jĕkonya, [a] djeung
prameswari, djeung para ponggawa, sar-
ta para kapala Joeda djeung Jĕroesalem,
kitoe deui taroekang kai reudjeung pan-
3 daj boedal ti Jĕroesalem. 'Dikintoenkeu-
nana koe lantaran Elasa poetra Sapan
djeung Gĕmarja poetra Hilkia, anoe koe
Sidkia, radja Joeda, didjoeroengkeun ka
Baboel, ka Nĕboekadnesar, radja Baboel.
4 Ari oengĕlna: 'Kijeu timbalan Pangeran
sawadya-balad, Allah Israil, ka sakabeh
bobojongan, anoe koe kami disina dibo-
5 jong ti Jĕroesalem ka Baboel: 'Koedoe
njarijeun imah, sarta koe maraneh areu-
sian; djeung koedoe njarijeun kĕbon,
sarta koe maraneh hakan boewahna.
6 'Koedoe baroga pamadjikan, sarta ba-
roga anak lalaki-awewe; djeung anak
maraneh lalaki pangnejangankeun pi-
djodoëun, sarta anak maraneh awewe
lakiankeun, sina baroga anak lalaki-
awewe; nja maraneh sing ngalobaän di
7 dinja, sarta oelah ngoerangan. 'Djeung
koedoe pada nejangan pisalamĕteun eta
nagara noe ditjitjingan, asal maraneh
koe kami disina dibojong, sarta [b] koedoe
dipangnĕdakeun ka Pangeran; karana
salamĕt eta, tangtoe maraneh salamĕt
8 deui. 'Karana kijeu timbalan Pangeran
sawadya-balad, Allah Israil: Maraneh
[c] poma-poma oelah kagĕlo koe nabi-nabi
maraneh, anoe di tĕngah maraneh, ata-
wa koe noedjoem-noedjoem di maraneh;
djeung oelah ngagoegoe ka taroekang
ngimpi di maraneh, anoe koe maraneh
9 sok dititah ngimpi. 'Karana [d] eta nga-
warĕdjangna ka maraneh teh palsoe,
mawa-mawa djĕnĕngan kami; koe kami
eta hanteu dipiwarang, lahiran Pange-
10 ran. 'Karana kijeu timbalan Pangeran:
[e] Dimana geus djĕdjĕg ka Baboel anoe
toedjoeh poeloeh taoen teja, tangtoe
kami ngalajad ka maraneh, bari nga-
boektikeun ka maraneh pangandika ka-
mi noe matak ngeunah teja, nja eta
maraneh dipoelangkeun deui ka ijeu ĕng-
11 gon. 'Karana kami hanteu samar dina
pikĕrsaeun, anoe koe kami dikĕrsakeun
hal maraneh, lahiran Pangeran; nja pi-
kĕrsaeun noe matak salamĕt, lain matak
tjilaka; kĕrsa maparin ka maraneh pa-
noengtoengan noe koe maraneh diarĕp-
12 arĕp. 'Didinja [f] maraneh bakal sasambat
ka kami, djeung laleumpang, bari nĕ-
nĕda ka kami, sarta kami tangtoe nga-
13 makboel ka maraneh. 'Eta maraneh [g]
bakal narejangan kami, sarta pikapang-
giheun; kitoe soteh lamoen njijar kami
14 tĕroes reudjeung hate maraneh. 'Tang-
toe kami pikapanggiheun koe maraneh,
lahiran Pangeran; [h] sarta dibojongna
maraneh teja koe kami tangtoe dibalik-
keun, bari maraneh koe kami dikoem-
poelkeun ti sakabeh bangsa djeung ti
sakabeh ĕnggon maraneh aja koe kami
diboewang, lahiran Pangeran; toeloej
maraneh koe kami rek dipoelangkeun
deui ka ĕnggon asal maraneh koe kami
15 disina dibojong. 'Karana tjarek mara-
neh: Pangeran geus ngadĕgkeun nabi-
16 nabi pikeun oerang di Baboel. 'Karana
kijeu timbalan Pangeran hal pĕrkara
radja, [i] noe tjalik dina korsi Dawoed,
djeung hal sakabeh djalma, noe tjitjing
di nagara ijeu, nja eta doeloer-doeloer
maraneh, noe hanteu boedal, teu kabo-
17 jong djeung maraneh; 'kijeu timbalan
Pangeran sawadya-balad teh: Masing
njaho, eta teh koe kami ĕngke didata-
ngan [j] pĕdang, langlajeuseun djeung pa-
gĕboeg, sarta rek didjadikeun sakoema-
ha [k] boewah kondang noe matak idjid,
noe teu beunang dihakan tina kagore-
18 nganana. 'Samalah koe kami eta rek

dioebrak-abrik koe pĕdang, koe lang-
lajeuseun djeung koe pagĕboeg, datang
ka kasoesoelna; [l] sarta rek disareleh-
keun ka sakabeh karadjaän noe di boemi,
sina matak ngagidir, sina keuna soepata,
sina matak mĕlĕngĕk, sina djadi tjek-
tjrekaneun, sarta sina djadi hinakeuneun
di sakabeh bangsa ajana koe kami di-
19 boewang; 'tina sabab teu ngadarenge
ka pangandika kami, lahiran Pangeran;
sapedah kami geus miwarangan ka da-
rinja abdi-abdi kami, nja eta nabi-nabi,
miwarang teh ti saban isoek-isoek; dĕmi
maraneh teu ngadarenge, lahiran Pange-
20 ran. 'Mana maraneh, eh sakoer bobo-
jongan, anoe koe kami dikirimkeun ti
Jĕroesalem ka Baboel! masing pada noe-
roet ka pangandika Pangeran.

*a* p. 22:26; 24:1. *b* 1 Tim. 2:1. *c* p. 27:9. *d* p. 14:14. *e* p. 25:11, 12. *f* Jĕs. 58:9. *g* 5 Moesa 4:29. *h* p. 30:3. *i* p. 13:13. *j* p. 24:10. *k* p. 24:8. *l* 5 Moesa 28:37; p. 24:9.

21 Kijeu timbalan Pangeran sawadya-
balad, Allah Israil, hal pĕrkara Ahab
anak Kolaja, djeung pĕrkara Sidkia anak
Maäseja, noe sok ngawarĕdjangkeun bo-
hong ka maraneh, mawa-mawa djĕnĕ-
ngan kami teja: Masing njaho, eta teh
koe kami rek diselehkeun ka leungeun
Nĕboekadnesar, radja Baboel; ĕngke di-
paraehan koe eta radja di hareupeun
22 panon maraneh. 'Djeung sakabeh bobo-
jongan ti Joeda, anoe aja di Baboel,
bakal ngalap pipanjapaeun ka eta doe-
waän, kijeu pipokeunana: Maneh koe
Pangeran moegi didjadikeun sapĕrti Sid-
kia djeung sapĕrti Ahab, noe koe radja
Baboel dibareuleum koe seuneu teja,
23 'sapedah marigawe [a] noe teu patoet di
Israil, nja eta pada ngaranjed ka pa-
madjikan batoer-batoer, sarta sok ma-
gahan palsoe, mawa-mawa djĕnĕngan
kami, anoe koe kami teu ditimbalkeun
ka darinja; eta kami noe oeninga sarta
noe djadi saksi, lahiran Pangeran.

*a* Hak. 20:6.

24 Djeung deui ka Sĕmaja, oerang Nĕ-
halam teja, maneh koedoe mitjatoer,
25 ari piomongeun maneh: 'Kijeu timbalan
Pangeran sawadya-balad, Allah Israil,
timbalanana: Sapedah maneh ngiriman
soerat, mawa ngaran maneh sorangan,
ka djalma loba noe aja di Jĕroesalem,
djeung ka panghoeloe Sĕpanya anak Ma-
aseja, sarta ka panghoeloe noe loba, kijeu
26 oenina: 'Sampejan koe Pangeran geus di-
djĕnĕngkeun panghoeloe ngaganti pang-
hoeloe Jojada, didjadikeun pangoeroes
gĕdong Pangeran, ngoeroes sakoer djal-
ma noe sasar sarta noe ngadakoekeun
maneh nabi, [a] soepaja dibĕlok sarta di-
27 bĕlĕnggoe. 'Ari ajeuna, koe naon sam-
pejan teu njeuseul ka Jĕrmia, oerang
Anatot, noe ngadakoekeun maneh nabi
28 di sarampejan teja? 'Rehing koe sabab
eta Jĕrmia geus njoeratan ka kaoela sa-
daja, ka Baboel, kijeu oenina: Tangtoe
lila [di pangbojongan]; koedoe njarijeun
imah, sarta koe maraneh areusian; djeung
koedoe njarijeun kĕbon, sarta koe mara-
29 neh hakan boewahna. 'Ari koe pang-
hoeloe Sĕpanya eta soerat diaos, kareu-
30 ngeu koe nabi Jĕrmia. 'Ari geus kitoe
aja pangandika Pangeran ka Jĕrmia,
31 kijeu pangandikana: 'Maneh geura njoe-
ratan ka sakabeh bobojongan teja, ari
oenina: Kijeu timbalan Pangeran hal
pĕrkara Sĕmaja, oerang Nĕhalam teja:
Sapedah eta Sĕmaja ngawĕdjang ka ma-
raneh, padahal manehanana koe kami
hanteu dipiwarang, [b] sarta maraneh koe
32 eta disina ngandĕl ka bohong: 'koe sa-
bab eta, kijeu timbalan Pangeran: Ma-
sing njaho, kami rek njiksa ka Sĕmaja,
oerang Nĕhalam teh, sarta ka toeroe-
nanana; ari eta toeroenanana hidji ge
moal aja noe matoeh di tĕngah ijeu
bangsa, sarta manehanana moal nendjo
kahadean, noe koe kami bakal didamĕl
ka oemat kami, lahiran Pangeran; [c] sa-
bab manehanana magahan moengkir ka
Pangeran.

*a* p. 20:2. *b* p. 28:15. *c* p. 28:16.

## PASAL 30.

Ijeu teh pangandika, noe didatangkeun
ka Jĕrmia ti Pangeran, ari pangan-
2 dikana: 'Kijeu timbalan Pangeran, Allah
Israil, timbalanana: Geura toeliskeun
koe maneh sakabeh pangandika, noe
koe kami geus diandikakeun ka maneh,
3 djijeun kitab. 'Karana, masing njaho, pi-
datangeun mangsa, lahiran Pangeran, di-
dinja [a] dibojongna oemat kami Israil
djeung Joeda teja 'tangtoe koe kami di-
balikkeun, timbalan Pangeran; sarta koe
kami tangtoe dipoelangkeun deui kana
tanah, noe koe kami dipaparinkeun ka
karoehoenna, tanwande dimilik deui.

*a* p. 29:14; 33:7.

4 Sarta nja ijeu pangandika, noe dian-
dikakeun koe Pangeran hal pĕrkara Is-
5 rail djeung pĕrkara Joeda. 'Karana kijeu
timbalan Pangeran: Oerang geus nga-
denge sora matak ngagidir; aja kasi-
6 jeunan, taja pisan kasĕnangan. 'Geura
pada nanjakeun, sarta masing awas, aja
lalaki ngadjoeroe? na koe naon kaoela
nendjo oenggal-oenggal djalma lalaki
leungeunna noelak tjangkeng, [a] tjara
awewe noe keur ngadjoeroe, djeung sa-
kabeh beungeut salin roepa, djadi pa-
7 rarijas? 'Pibalaïeun! [b] karana poëan teja
bangĕt pisan, taja bandinganana; estoe
waktoe kasoekĕran eta teh ka Jakoeb,
tatapi Jakoeb tangtoe disalamĕtkeun, ka
8 loewar ti eta. 'Ari geus kitoe, dina poëan
eta, lahiran Pangeran sawadya-balad,
[c] kami tangtoe meunggaskeun pasanga-
nana, dileungitkeun ti poendoek maneh,
djeung sawĕd maneh koe kami tangtoe
dipĕgatkeun, sarta moal dikoemawoe-
9 lakeun deui koe bangsa sedjen. 'Satĕ-
gĕsna bakal pada ngawoela ka Pangeran
Allahna, [d] djeung ka Dawoed radjana,
noe koe kami bakal diadĕgkeun pikeun
10 maranehanana. 'Mana [e] maneh, Jakoeb,
abdi kami! oelah sijeun-sijeun, lahiran
Pangeran; sarta maneh, Israil! oelah
reuwas-reuwas; karana, masing njaho,
maneh koe kami tangtoe disalamĕtkeun,
ditjandak ti noe djaoeh-djaoeh; nja toe-
roenan maneh ditjandak ti tanah pang-
djarahanana; tanwande Jakoeb pimoe-
langeun, toeloej kĕrta nja gĕnah, sarta
11 moal aja noe matak reuwas. 'Karana
kami noe njarĕngan ka maneh, lahiran
Pangeran, pikeun njalamĕtkeun ka ma-
neh; karana kami rek ngadamĕl pĕrkara
mejakkeun di sakabeh bangsa, ĕnggon
maneh koe kami dipabalĕntjarkeun;
[f] dĕmi ka maneh mah kami moal nga-
damĕl pĕrkara mejakkeun, ngan maneh
rek dipĕpĕrih tĕroes djeung kaädilan, ari
njiksa mah moal hanteu njiksa ka maneh.

*a* p. 4 : 31; 6 : 24. *b* Joël 2 : 11; Sĕp. 1 : 15. *c* Jĕs. 10 : 27. *d* Jĕh. 34 : 23; Hos. 3 : 5. *e* p. 46 : 27. *f* p. 10 : 24; 46 : 28.

12 Karana kijeu timbalan Pangeran: [a] Ka-
roeksakan maneh matak pipaeheun, ra-
13 heut maneh pajah pisan. 'Taja noe ngoe-
roeskeun prakara maneh hal patjatjadan;
pelester pioebareun maneh hanteu boga.
14 'Sakabeh [b] kanjaäh maneh geus parohoëun
ka maneh, teu nanja-nanjakeun atjan
ka maneh; karana maneh koe kami geus
digĕboeg tjara noe digĕboeg koe moe-
soeh, tjara noe dipĕpĕrih koe noe dĕ-
dĕglĕr; tina kagĕdean kadorakaän ma-
15 neh, tina rarosa dosa-dosa maneh. 'Naha
maneh djĕrat-djĕrit tina hal karoeksa-
kan maneh, tina kasangsaraän maneh
matak pipaeheun? [c] Tina kalobaän ka-
dorakaän maneh, tina rarosa dosa-dosa
maneh teja, noe matak kami ka maneh
16 ngadamĕl kitoe. 'Koe sabab eta, [d] sa-
koer noe ngahakan ka maneh, mĕngke
dihakan deui; djeung sakoer noe njoe-
soekĕr ka maneh, mĕngke laleumpang
kabeh, asoep ka pangdjarahan; ari noe
ngarampogan ka maneh, mĕngke di-
rampog deui, djeung sakoer noe ngara-
jahan ka maneh, koe kami mĕngke di-
17 selehkeun sina dirajah deui. 'Karana
maneh koe kami mĕngke disina djadi
waloeja, sarta raheut-raheut maneh koe
kami tangtoe ditjageurkeun, lahiran Pa-
ngeran; tina sabab ka maneh pada njĕ-
boet boeboewangan. Eta teh Sion, [tjena;]
18 taja noe miroseja ka dinja. 'Kijeu tim-
balan Pangeran: Masing njaho, [e] dibo-
jongna himah Jakoeb teja tangtoe koe
kami dibalikkeun, sarta kami tangtoe
ngawĕlasan ka pangtjitjinganana; ari
dajeuh mĕngke didjĕlĕgkeun deui dina
loehoer pasirna, djeung karaton piba-
19 ngoeneun deui sabijasana. 'Sarta eusi
dajeuh pika-loewareun pamoedji-soekoer
djeung sowara soekan-soekan; toer kami
bakal ngalobakeun ka maranehanana,
moal pisoedaeun; djeung kami bakal
ngahormat ka maranehanana, moal djadi
20 hina. 'Ari anak-anakna pidjadieun tjara
ka toekang-toekang, djeung padjĕmoe-
hanana bakal ditĕtĕpkeun di pajoeneun
kami, sarta kami bakal njiksa ka saka-
beh noe nganijaja ka maranehanana.
21 'Djeung piajaeun gĕgĕdenna ti pĕlĕbah
maranehanana; estoe noe njangking ka-
wasa ka maranehanana pibidjileun ti
tĕngah maranehanana; nja eta koe kami
bakal disina ngadeuheus, estoe pimarĕ-
keun ka kami; karana saha teja noe pi-
kawawaeun marĕk ka kami? lahiran
22 Pangeran. 'Sarta [f] maraneh bakal oemat
kami, ari kami bakal Allah maraneh.

*a* p. 10 : 19; 15 : 18. *b* p. 22 : 20; Njanj. 1 : 8, 19. *c* p. 2 : 19. *d* Jĕs. 33 : 1. *e* p. 29 : 14. *f* p. 24 : 7; 31 : 1.

23 [a] Masing njaho, angin riboet ti Pange-
ran, tĕgĕs wĕrana, geus bidjil; nja angin
riboet tarik, moentir kana hoeloe djal-
24 ma daroraka. 'Bĕndoe Pangeran noe
leuwih bangĕt teh moal moendoer, ari
tatjan parantos andjeunna ngalampah-
keun djeung ngaboektikeun pangĕrsa-
keun manahna; dina ahir djaman ma-
raneh tangtoe tĕgĕs ka dinja. *a* p. 23:19.

## PASAL 31.

Dina mangsa eta, lahiran Pangeran,
kami pidjoemĕnĕngeun Allah sakabeh
bangsa Israil, sarta eta bakal oemat
2 kami. 'Kijeu timbalan Pangeran: Ari
oemat noe ngarĕdjat tina pĕdang, geus
manggih sih-koernija di tĕgal lĕga; nja
eta Israil, basa kami angkat, ngasoep-
3 keun eta kana reureuh. 'Pangeran nem-
bongan ka kaoela ti noe djaoeh; [lahirna]:
Kami asih ka maneh, nja asih langgĕng;
pedah kitoe maneh koe kami geus dita-
4 rik koe kahemanan. 'Eh, parawan Is-
rail! maneh koe kami mĕngke didjĕ-
lĕgkeun deui, tangtoe pingadĕgeun deui;
maneh pimidangeun deui, [a] make tĕrĕ-
bang maneh, bari ka loewar ngigĕl soe-
5 ka-soeka. 'Maneh pinjijeuneun deui [b] kĕ-
bon anggoer di goenoeng-goenoeng Sa-
maria; ahli ngĕbon bakal marĕlak, sarta
6 pikapoeloekeun boewahna. 'Karana pi-
datangeun mangsa, harita noe ngadjaga
di pigoenoengan Epraim bakal njarĕ-
loek kijeu: Geura darangdan; [c] hajoe,
oerang indit ka Sion, ngadeuheus ka
7 Pangeran, Allah oerang! 'Karana kijeu
timbalan Pangeran: Geura pada sĕng-
gak koe hal Jakoeb, bari masing boe-
ngah; geura pada soerak koe loeloegoe
bangsa! Geura maroedji masing tarik,
bari oendjoekan kijeu: Noen Pangeran!
moegi njalamĕtkeun oemat andjeun, se-
8 sa Israil. 'Masing njaho, eta koe kami rek
didaratangkeun [d] ti tanah kaler, sarta di-
koempoelkeun ti sisi-sisi boemi; pĕlĕbah
maranehanana piajaeun noe lolong reu-
djeung noe ngempor, aja noe reuneuh
sarta noe ngadjoeroe sarerejana; nga-
9 lijoed rosa, pada moelang ka dijeu. 'Da-
ratangna [e] bari tjeurik, sarta bari pada
noenoehoen; [f] koe kami tangtoe dita-
roejoen, diarinoemkeun ka waloengan
tjai, njorang djalan rata, sarta moal aja
noe titadjong dina djalan eta; karana
kami teh rama Israil, sarta Epraim teh
[g] poetra kami noe tjikal. *a* 2 Moesa 15:20.
*b* Jĕs. 65:21. *c* Mik. 4:2. *d* p. 3:18. *e* p. 50:4.
*f* Jĕs. 49:10, 11. *g* 2 Moesa 4:22.

10 Eh bangsa-bangsa! darengekeun ijeu
pangandika Pangeran, sarta oewar-aer-
keun di poelo-poelo noe djaraoeh, kijeu
nja pok: Anoe mantjawoerakeun Israil
teja kĕrsa ngoempoelkeun inja, sarta
tangtoe diraksa, sapĕrti toekang nga-
11 ngon ngaraksa ingon-ingonna. 'Karana
Pangeran ngaleupaskeun Jakoeb, [a] di-
djait ti leungeun anoe bĕdas ti batan
12 manehanana. 'Sarta pidaratangeun bari
sĕsĕnggakan di ĕnggon loehoer Sion,
ngaleut kana kamoerahan Pangeran,
moeroe gandoem, moeroe anggoer djeung
moeroe minjak, kitoe deui moeroe anak
domba djeung anak sapi; ari njawana
pidjadieun [b] sapĕrti kĕbon beunang njai-
an, sarta ka-hareupna moal soesah-soe-
13 sah deui. 'Mangsa harita landjang pi-
boengaheun sarta ngarigĕl, kitoe deui
djalma boedjang djalma kolot sarereja-
na; karana [c] kaprihatinanana koe kami
rek disalin koe kaätohan, sarta mara-
nehanana koe kami rek dililipoer, djeung
diboeboengah, disirnakeun kasoesaha-
14 nana. 'Samalah njawa panghoeloe-pang-
hoeloe koe kami rek disĕgĕrkeun koe
minjak, sarta oemat kami bakal sareu-
beuh koe kamoerahan kami, lahiran
Pangeran. *a* Jĕs. 49:24, 25; 59:20. *b* Jĕs. 58:11.
*c* Djab. 30:12.

15 Kijeu timbalan Pangeran: [a] Di naga-
ra Ramah kadenge sowara, djĕdjĕritan,
tjeurik angĕt kabina-bina; Rahel njeung-
tjeurikan anak-anakna, sarta teu dae-
keun dioepahan hal anakna, sababna
16 geus teu aja. 'Kijeu timbalan Pangeran:
Geura tjandĕt sowara maneh, oelah tjeu-
rik; kitoe deui mata maneh, oelah
ngoetjoer tji-panon; karana pagawean
maneh aja pigandjaraneunana, lahiran
Pangeran; sarta eta tangtoe maroelang
17 ti tanah moesoeh. 'Ari anak-intjoe maneh
aja arĕp-arĕpeunana, lahiran Pangeran;
karana tangtoe anak teh pimaroela-
18 ngeun ka wĕwĕngkĕranana. 'Kami geus
ngadangoe pisan omong Epraim mĕlas-
mĕlis: Andjeun geus mĕpĕrih ka koe-
ring; jaktos koering teh dipĕpĕrih sa-
pĕrtos anak sapi anoe tatjan diadjar.
[b] Moegi koering sina tobat, tinangtos

koering teh tobat; karantĕn nja andjeun
19 Pangeran, Allah koering! 'Salĕrĕsna sang-
geus koering tobat, [c] koering teh kadoe-
hoeng; sarĕng sanggeus koering boedi-
roemasa, koering teh nĕpakan poehoe
pingping; koering teh era nja wirang,
[d] sabab njandang kahinaän koering keur
20 ngora. 'Naha Epraim teh lain poetra
noe koe kami dipikaädjen? lain boedak
noe dipikarĕsĕp? Karana nadjan kami
geus rĕmĕn ngandika tega ka dinja,
kami masih emoet keneh bae ka dinja;
pedah kitoe [e] manah kami koemĕrĕtĕg
koe karana Epraim; geus tangtoe kami
ngawĕlasan ka dinja, lahiran Pangeran.

*a* Mat. 2:18. *b* Njanj. 5:21. *c* Jĕh. 21:12. *d* Aj. 13:26. *e* Jĕs. 63:15.

21 Geura nangtoengkeun tjalĕtjĕr-tjalĕ-
tjĕr pikeun maneh; koedoe masangkeun
taloetoeg-taloetoeg pikeun maneh; hate
maneh bĕnĕrkeun ka djalan gĕde, dja-
lan noe kasorang koe maneh teja; geura
balik, parawan Israil! geura balik ka
22 ijeu nagara-nagara maneh. 'Eh, [a] anak
moengkiran! sabaraha pililaeunana deui
maneh nja rek koekoerilingan? karana
Pangeran di boemi ngadjadikeun noe
anjar: hidji awewe bakal ngalingkoe-
ngan ka hidji lalaki. *a* p. 49:4.

23 Kijeu timbalan Pangeran sawadya-ba-
lad, Allah Israil: Mĕngke pada njĕboet deui
babasan kijeu di tanah Joeda sarta di
nagara-nagarana, dimana [a] dibojongna
teja koe kami geus dibalikkeun: Eh,
[b] ĕnggon kabĕnĕran, goenoeng kasoe-
tjian! Pangeran moegi ngabĕrkahan ka
24 maneh. 'Sarta Joeda djeung sakabeh
nagarana pimaratoeheun sarejana dina
eta tanah, ahli tani djeung noe sok
25 oedar-idĕr njoö ingon-ingon. 'Karana
[c] njawa noe mopo koe kami rek disĕ-
gĕran, djeung sakoer njawa noe soesah
26 koe kami rek ditjoekoepan. 'Eukeur ki-
toe kaoela teh njaring, braj nendjo; ari sa-
27 sarean kaoela teh ngeunah pisan. 'Masing
njaho, pidatangeun mangsa, lahiran Pa-
ngeran, didinja imah Israil djeung imah
Joeda koe kami rek disĕbaran binih
28 manoesa djeung binih sasatoan. 'Ari geus
kitoe, sakoemaha kami bareto ngadjaga
ka darinja [d] baris ngaraboet djeung baris
ngababoet, baris noempoer djeung baris
ngagĕmpoer, sarta baris njilakakeun te-
ja, nja kitoe kami mĕngke ngadjaga ka
darinja baris ngadĕgkeun djeung baris
29 mĕlak, lahiran Pangeran. 'Dina mangsa
eta moal njarĕboet deui: [e] Bapa ngaha-
kan boewah anggoer noe haseum, ari
30 hoentoe anakna palaoer. 'Ĕnjana mah
[f] djalma pipaeheunana tina kadorakaän
sorangan; oenggal-oenggal manoesa noe
ngahakan boewah anggoer noe haseum,
nja eta noe pipaoereun hoentoena.

*a* p. 32:44. *b* p. 50:7. *c* Mat. 11:28. *d* p. 1:10. *e* Jĕh. 18:2. *f* Jĕh. 18:20.

31 Masing njaho, [a] pidatangeun mangsa,
lahiran Pangeran, didinja kami bakal
ngadamĕl pĕrdjangdjian anjar ka anak-
intjoe Israil, sarta ka anak-intjoe Joeda;
32 'lain sapĕrti pĕrdjangdjian beunang kami
ngadamĕl ka karoehoenna, keur mang-
sa koe kami ditjĕkĕl leungeunna, dika-
loewarkeun ti tanah Mĕsir teja; ari eta
pĕrdjangdjian kami koe maranehanana
geus dirobahkeun, sanadjan kami teh
33 tjarogena, lahiran Pangeran.'Ĕnjana mah
ari pĕrdjangdjian, noe rek didamĕl koe
kami ka anak-intjoe Israil, sanggeusna
mangsa eta teh, nja kijeu, lahiran Pange-
ran: kami rek ngalelerkeun toret kami
ka djĕro batinna, sarta rek ditoeliskeun
koe kami dina hatena; [b] ari kami teh
bakal Allahna, dĕmi eta bakal oemat
34 kami. 'Sarta maranehanana moal silih-
pagahan deui batoer pada batoer, atawa
doeloer pada doeloer, noe kijeu pokna:
Koedoe sing nganjahokeun ka Pange-
ran! [c] karana sakabeh bakal pada nga-
njahokeun ka kami teh, nja noe leutik,
nja noe gĕde, lahiran Pangeran; [d] ka-
rana kami bakal ngahampoera kana
kadorakaänana, sarta dosa-dosana hamo
35 diingĕt-ingĕt deui koe kami teh. 'Kijeu
timbalan Pangeran, [e] noe maparin pa-
non-poë keur tjahja ti beurang, kitoe
deui pikoekoeh boelan djeung bentang-
bentang keur tjahja ti peuting, anoe
ngaroesoehkeun laoet, wani ngagoeroeh
ombakna: [f] Pangeran sawadya-balad,
36 kitoe djĕnĕnganana. 'Oepama [g] eta pi-
koekoeh teja datang ka moesna ti pa-
joeneun kami mah, lahiran Pangeran,
toeroenan Israil ge tangtoe eureun tina
djadi bangsa di pajoeneun kami sapa-
37 pandjangna. 'Kijeu timbalan Pangeran:
Oepama langit di loehoer beunang dioe-
koer, sarta padĕmen boemi di handap
beunang didongdon mah, eta kami ge

tangtoe mitjeun sakabeh toeroenan Is-
rail tina sakabeh lampahna, lahiran Pa-
38 ngeran.'Masing njaho, pidatangeun mang-
sa, lahiran Pangeran, didinja ijeu nagara
bakal didjĕlĕgkeun deui baris ka Pange-
ran, ti sĕmĕt papanggoengan Hananel
39 tĕpi ka lawang Djoeroe. 'Bras deui tali
oekoer teh tjĕpĕt-mĕnĕr ka lĕbah pasir
40 Gareb, seug mengkol ka Goat. 'Sarta eta
salĕbak kabeh, [h] ĕnggon bangke reu-
djeung lĕboe, kitoe deui sakabeh lahan
tĕpi ka tji Kidron, tĕpi ka djoeroe la-
wang Koeda sabeulah ti wetan, pisoetji-
eun baris ka Pangeran; moal aja deui
noe diraboet, soemawonna moen ditoem-
poer, salalanggĕngna. *a* Ibr. 8:8—12.
*b* p. 24:7; 30:22. *c* Jĕs. 54:13; 1 Joh. 2:27.
*d* p. 33:8; Roem 11:27. *e* Djab. 136:7—9.
*f* p. 32:18. *g* p. 33:20. *h* p. 19:6,12.

PASAL 32.

Ijeu teh pangandika, noe didatangkeun
ka Jĕrmia ti Pangeran, mangsa ka-
sapoeloeh taoenna Sidkia teja djoemĕ-
nĕng radja Joeda, mĕnĕran kadalapan-
wĕlas taoenna djoemĕnĕng Nĕboekad-
2 nesar. 'Ari [a] mangsa eta balad radja
Baboel keur ngĕpoeng Jĕroesalem, sarta
nabi Jĕrmia geus ditoetoep [b] dina boe-
roean pandjara, noe di gĕdong radja
3 Joeda. 'Ditoetoepna di dinja koe Sidkia,
radja Joeda, saoerna: Na koe naon ma-
neh sok ngawĕdjang, omong maneh:
Kijeu timbalan Pangeran: [c] Masing njaho,
ijeu nagara koe kami rek diselehkeun
ka leungeun radja Baboel; tangtoe beu-
4 nang koe eta; 'djeung [d] Sidkia, radja
Joeda, moal loepoet ti leungeun oerang
Kasdim; geus poegoeh ĕngke diseleh-
keun ka leungeun radja Baboel, sarta
bakal omong-omongan djeung eta biwir
pada biwir, djeung panonna bakal pa-
5 tendjo-tendjo djeung panon eta; 'malah
Sidkia bakal diiringkeun ka Baboel,
sarta di dinja piajaeunana, tĕpi ka di-
lajad koe kami, lahiran Pangeran; ka-
rana maraneh mĕrangan ka oerang Kas-
dim teh moal loeloes? *a* 2 Radj. 25:1, 2.
*b* Nĕh. 3:25. *c* p. 21:7. *d* p. 34:3.
6 Tidinja Jĕrmia njaoer: Kaoela dida-
tangan pangandika Pangeran, pangan-
7 dikana: 'Masing nganjahokeun, maneh
ĕngke didatangan Hanamel, anak Saloem,
anoe paman maneh, ngomong kijeu:
Beuli koe kakang lahan kaoela, noe aja
di [a] Anatot; karana nja kakang noe
boga [b] hoekoem nĕboes, wadjib dibeuli.
8 'Geus kitoe Hanamel, anak paman ka-
oela, datang ka kaoela, tĕroes sapa-
ngandika Pangeran; datangna ka boe-
roean pandjara teja; ari omongna ka
kaoela: Moegi kakang ngagaleuh lahan
koering, noe aja di Anatot, tanah Bin-
yamin teja; karana nja kakang noe
kagoengan hoekoem waris, sarĕng nja
kakang noe wadjib nĕboes; mangga
galeuh koe kakang. Geus tetela kaoela,
jen nja eta pangandika Pangeran teja.
9 'Prak kaoela ti Hanamel, anak paman
kaoela, meuli eta lahan, noe aja di
Anatot, bari seug [c] nimbang oewangna,
toedjoeh wĕlas sekel perak, dibikeun
10 ka dinja. 'Ari soeratna koe kaoela di-
tanda, sarta ditjap sakali, bari kaoela
njaksikeun; ari oewangna koe kaoela
11 ditimbang dina taradjoe. 'Top kaoela
njokot eta soerat djoewal-beuli, anoe
beunang ngĕtjap noeroetkeun timbalan
djeung pikoekoeh teja, kitoe deui njokot
12 soerat moeka; 'sok soerat djoewal-beuli
teh koe kaoela dibikeun ka [d] Baroek,
poetra Neria, anoe poetra Mahseja, di
hareupeun Hanamel, anak paman kaoela,
djeung di hareupeun saksi, noe geus pada
nanda dina eta soerat djoewal-beuli;
sarta di hareupeun sakabeh oerang Ja-
hoedi, noe keur darijoek dina boeroean
13 pandjara teja; 'bari kaoela nitah ka Ba-
roek, kasaksian koe sadajana, ari omong
14 kaoela: 'Kijeu timbalan Pangeran sawad-
ya-balad, Allah Israil: Tjokot koe ma-
neh ijeu soerat, nja eta ijeu soerat djoe-
wal-beuli, tĕgĕs noe beunang ngĕtjap,
reudjeung ijeu soerat noe moeka; toeloej
asoepkeun ka hidji wadah sipat taneuh,
15 sina pada tĕtĕp lila katjida.'Karana kijeu
timbalan Pangeran sawadya-balad, Allah
Israil teh: Mĕngke dina ijeu tanah tang-
toe djaroewal-beuli deui imah, djeung
lahan, sarta kĕbon anggoer. *a* p. 1:1.
*b* 3 Moesa 25:25. *c* 1 Moesa 23:16. *d* p. 36:4.
16 Sanggeusna eta soerat djoewal-beuli
koe kaoela dibikeun ka Baroek poetra
Neria teja, toeloej kaoela nĕnĕda ka
17 Pangeran, kijeu panĕda kaoela: 'Noen,
Goesti Pangeran! nja andjeun [a] noe nga-
damĕl langit sarĕng boemi, koe kawasa
andjeun noe agoeng, sarĕng koe pana-
ngan andjeun noe njodor; mĕnggahing
di andjeun mah naon-naon oge [b] taja

18 noe pimoestahileun. 'Andjeun midamĕl
kaäsihan [c] ka djalma reboe-reboe, sarĕng
malĕs kadorakaän bapa-bapa kana la-
hoenan anak-anakna di pĕngkĕreunana;
Allah noe langkoeng agoeng, noe lang-
koeng kawasa, [d] Pangeran sawadya-ba-
19 lad, kitoe padjĕnĕnganana; 'langkoeng
agoeng [e] nja tarekah, langkoeng rosa nja
dadamĕlan; [f] ari sotja andjeun beunta
ka sadajana djalan anak Adam, kĕrsa
maparin ka hidji-hidji djalma noemoet-
keun djalanna, koemaha bae [g] boewah
20 pagaweanana. 'Nja andjeun [h] noe nga-
damĕl tanda sarĕng moedjidjat di tanah
Mĕsir teja, dongkap ka dintĕn ijeu, nja
ka Israil, nja ka manoesa [sanes]; sa-
rawoeh andjeun geus ngamashoerkeun
padjĕnĕngan andjeun, sakoemaha noe
21 boekti dangĕt ajeuna. 'Samalah andjeun
ngaloewarkeun oemat andjeun Israil ti
tanah Mĕsir, [i] nganggo tanda sarĕng
moedjidjat, nganggo panangan kawasa
sarĕng asta noe njodor, toer nganggo
22 panjingsijeunan bangĕt pisan. 'Ladjĕng
koe andjeun eta dipaparin tanah ijeu,
noe koe andjeun didjangdjikeun ka ka-
roehoenna [j] nganggo soempah, bade di-
paparinkeun ka maranehanana teja, nja
tanah anoe labar-leber tji-soesoe sarĕng
23 madoe. 'Tidinja arasoep, bari ladjĕng
tanah teh dimilik; nanging teu naroe-
roet ka timbalan andjeun, sarĕng teu
ngalakonan toret andjeun; sadajana noe
koe andjeun ditimbalkeun ka marane-
hanana soepaja dilampahkeun teja, taja
pisan anoe dilampahkeun, noe mawi ma-
ranehanana koe andjeun dipanggihkeun
24 sarĕng ijeu saniskantĕn katjilakaän. 'Sa-
jaktosna, bentengna geus darongkap ka
ijeu nagara, bade dibeunangkeun; sarĕng
ijeu nagara diselehkeun ka leungeun
oerang Kasdim anoe pada mĕrangan ka
dinja, tina sabab pĕdang, sarĕng lang-
lajeuseun, sarawoeh pagĕboeg; ari noe
koe andjeun diandikakeun teja geus tinĕ-
kanan; toeh geuning, koe andjeun kati-
25 ngali. 'Doepi andjeun, noen Goesti Pa-
ngeran! timbalan andjeun ka koering
teja: Beuli koe maneh eta lahan koe
doewit, sarta saksikeun; padahal ijeu
nagara diselehkeun ka leungeun oerang
Kasdim.

26 Geus kitoe Jĕrmia didatangan pangan-
27 dika Pangeran, kijeu pangandikana: 'Ma-
sing njaho, kami teh Pangeran, [a] Allah
saniskara daging; naha di kami aja naon-
28 naon noe pimoestahileun? 'Koe sabab
eta, kijeu timbalan Pangeran: Masing
njaho, [b] ijeu nagara koe kami diseleh-
keun ka leungeun oerang Kasdim, djeung
ka leungeun Nĕboekadnesar, radja Ba-
29 boel; tangtoe beunang koe eta. 'Sarta
oerang Kasdim, noe keur mĕrangan ka
ijeu nagara, bakal arasoep, seug ijeu
nagara [c] koe eta disoendoet koe seuneu;
ari sagala imah, [d] ĕnggon maranehanana
ngaroekoes dina hateup-hateupna ka
Baäl, bari njaritjikeun koerban inoeman
adjang aällahan, [e] sangkan ngabĕndoe-
30 keun kami teja, tangtoe kahoeroe. 'Ka-
rana oerang Israil djeung oerang Joeda
ti ngongorana woengkoel marigawe noe
goreng bae di pajoeneun kami; estoe
oerang Israil teh woengkoel njarijeun
pibĕndoeëun kami bae koe djidjijeunan
31 leungeunna, lahiran Pangeran. 'Karana
ijeu nagara ngan matak bĕndoe kami,
ngan matak wĕra kami bae ti poëan
diadĕgkeunana tĕpi ka poë ajeuna, soe-
paja koe kami disingkirkeun ti pajoe-
32 neun kami; 'tina sakabeh kagorengan
oerang Israil djeung oerang Joeda, noe
koe eta dilampahkeun, sangkan nga-
bĕndoekeun kami, nja djalma noe reja,
radja-radjana, kapala-kapalana, pang-
hoeloe-panghoeloena djeung nabi-nabi-
na, oerang Joeda djeung priboemi Jĕ-
33 roesalem. 'Ari [f] njanghareupna ka kami
koe poendoek, lain koe beungeut; sana-
djan kami ngawoeroek ka darinja, [g] nja
ngawoeroek teh ti saban isoek-isoek, teu
ngadarenge, teu narimaeun pamĕpĕrih.
34 'Anggoer [h] seg pada neundeun kanista-
anana di djĕro gĕdong anoe katĕlah koe
djĕnĕngan kami, matak gĕdong teh dina-
35 djiskeun. 'Djeung [i] njarijeun sakoer pa-
moedjaän Baäl, noe di lĕbak anak Hi-
nom, baris njorangkeun anakna lalaki-
awewe kana seuneu adjang si Molek;
anoe teu ditimbalkeun koe kami ka
darinja, malah kami taja manah-manah
atjan miwarang ngalampahkeun kagi-
roekan kitoe teh; anoe matak Joeda teh
djadi dosa.

*a* p. 27:5. *b* Loek. 1:37. *c* 2 Moesa 34:7. *d* p. 10:16. *e* Jĕs. 28:29. *f* p. 16:17. *g* p. 21:14. *h* Djab. 78:43. *i* 5 Moesa 4:34. *j* p. 11:5.

*a* 4 Moesa 16:22. *b* p. 34:2. *c* p. 21:10. *d* p. 19:13. *e* p. 25:7. *f* p. 2:27. *g* p. 7:13, 28. *h* p. 7:30. *i* p. 7:31; 19:5.

36 Dĕmi ajenna, koe sabab eta, kijeu
timbalan Pangeran, Allah Israil, hal
ijeu nagara, noe koe maraneh diomong-
keun jeu diselehkeun ka leungeun radja
Baboel, koe lantaran pĕdang, koe lan-
taran langlajeuseun, djeung koe lanta-
37 ran pagĕboeg teja: 'Masing nganjaho-
keun, [a] djalmana koe kami mĕngke
dikoempoelkeun ti sakabeh tanah ajana
koe kami diboewang dina sadjĕro kami
bĕndoe, djeung dina sadjĕro kami wĕra,
sarta dina sadjĕro kami sewot katjida;
malah rek diparoelangkeun ka ijeu ĕng-
gon, bari toeloej disina matoeh sarta
38 sĕnang ati. 'Ari geus kitoe [b] eta bakal
oemat kami, djeung kami bakal Allah
39 maranehanana. 'Sarta [c] eta teh koe kami
rek dipaparin hate hidji, djalan hidji,
soepaja sarijeuneun koe kami sapapan-
djangna, matak djamoega dirina djeung
40 anak-anakna pandeurieunana. 'Sarta [d]
kami bakal ngadamĕl pĕrdjangdjian
langgĕng ka maranehanana, jeu kami
teh moal njingkah ti toekangeunana,
moal liren midamĕl kahadean ka mara-
nehanana; djeung kami di djĕro hatena
rek maparin sijeun koe kami, soepajana
41 oelah njingkir ti kami. 'Ari noe matak
kami bakal midamĕl kahadean ka dari-
nja, [e] bawaning mikaätoh; sarta koe
kami [f] tangtoe dipĕlak dina ijeu tanah
kalawan satoehoe, tĕroes reudjeung ma-
nah kami, sarta tĕroes reudjeung njawa
42 kami. 'Karana kijeu timbalan Pangeran:
Sakoemaha kami ka ijeu bangsa geus
ngadatangkeun sakabeh katjilakaän noe
sakitoe bangĕtna, nja kitoe kami mĕngke
ngadatangkeun deui ka darinja eta sa-
kabeh kabagdjaän, noe koe kami geus
43 didjangdjikeun ka darinja. 'Sarta mĕng-
ke tangtoe djaroewal-beuli deui lahan
dina ijeu tanah, [g] noe koe maraneh
diomongkeun soewoeng, taja manoesa
djeung sasatoan, djeung diselehkeun
44 ka oerang Kasdim teja. 'Mĕngke djal-
ma djaroewal-beuli deui lahan koe doe-
wit, sarta soeratna ditanda, bari di-
tjap, djeung make njaksikeun, di tanah
Binyamin, djeung di sakoeriling Jĕroe-
salem, sarta di sakoer nagara Joeda,
kitoe deui di sakoer nagara pigoenoe-
ngan, djeung di sakoer nagara tanah
handap, sarta di sakoer nagara tanah
kidoel; [h] karana dibojongna teja koe
kami tangtoe dibalikkeun, lahiran Pa-
ngeran.

a p. 23 : 3. b p. 30 : 22. c Jŏh. 11 : 19. d p. 31 : 31. e Jĕs. 62 : 5. f p. 24 : 6. g p. 33 : 10. h p. 33 : 7.

## PASAL 33.

Ari geus kitoe, kadoewa-kalina aja pa-
ngandika Pangeran ka Jĕrmia, sabot
Jĕrmia [a] keur ditoetoep keneh dina boe-
2 roean pandjara teja; pangandikana: 'Kijeu
timbalan Pangeran, noe ngadamĕl eta;
tĕgĕs Pangeran, noe ngadjadikeun eta
sarta ditĕtĕpkeunana; Pangeran djĕnĕ-
3 nganana: 'Koedoe sasambat ka kami,
tangtoe maneh koe kami diwalon, djeung
kami ka maneh bakal nganjatakeun
pĕrkara araheng nja katoetoepan, noe
4 teu kanjahoan koe maneh. 'Karana kijeu
timbalan Pangeran, Allah Israil, hal
imah-imah ijeu nagara, djeung hal gĕ-
dong-gĕdong radja-radja Joeda, [b] noe
dibalongkar mĕgatan benteng-benteng
5 djeung mĕgatan pĕdang teja: 'Daratang-
na sĕdja mĕrangan ka oerang Kasdim,
tapi ngan matak parinoeh ĕnggonna koe
majit manoesa, noe koe kami disabĕtan
dina sadjĕro kami bĕndoe, djeung dina
sadjĕro kami wĕra, sarta sapedah kami
[c] meungpeunan pameunteu kami ka ijeu
nagara, tina hal sakabeh kagorengan
6 djalmana. 'Masing njaho, koe kami eta
mĕngke [d] disina djadi waloeja datang ka
tjageurna; tangtoe maranehanana koe
kami ditjageurkeun; malah kami rek
moekakeun keur maranehanana kadjĕm-
baraning kasĕnangan djeung kajaktian.
7 'Sarta [e] dibojongna Joeda djeung dibo-
jongna Israil teja tangtoe koe kami di-
balikkeun; malah koe kami rek didjĕ-
8 lĕgkeun sapĕrti barangmimiti. 'Sarta
kami bakal ngabĕrĕsihan ka maraneha-
nana, dileungitkeun sakabeh kadoraka-
anana, anoe djadi matak darosa ka kami;
[f] djeung kami bakal ngahampoera kana
sakabeh kadorakaänana, anoe djadi ma-
tak darosa ka kami, sarta noe matak
9 pada masijat ka kami. 'Djeung ijeu na-
gara ka kami tangtoe matak mashoer,
matak kaätohan, matak ngadjadikeun
poedji sarta kamoeljaän di sakabeh
bangsa noe aja di boemi, ana eta bangsa
ngadarenge bedja sagala kahadean, noe
koe kami didamĕl ka eusi ijeu nagara;
sarta bakal pada reuwas djeung soemĕ-
blak tina sagala kahadean djeung tina

sagala kasĕnangan, noe koe kami dida-
10 mĕl ka dinja. 'Kijeu timbalan Pangeran:
Dina ijeu ĕnggon, [g] noe koe maraneh
diomongkeun tarikolot, taja manoesa,
taja sasatoan, nja eta di nagara-nagara
Joeda djeung di loeloeroeng-loeloeroeng
Jĕroesalem, anoe saroewoeng, taja ma-
noesa, taja priboemi, djeung taja sasa-
11 toan teja, [h] mĕngke kadenge deui 'sora
kaätohan djeung sora kaboengahan, sora
panganten lalaki djeung sora panganten
awewe, sora noe njarĕboet kijeu: [i] Geura
halatoer noehoen ka Pangeran sawadya-
balad, sabab Pangeran teh moerah, sa-
bab langgĕng kaäsihanana, [kitoe deui
sora] noe ngalanteurkeun pikoerbaneun
pamoedji ka gĕdong Pangeran. Karana
dibojongna eusi tanah teja tangtoe koe
kami dibalikkeun, sapĕrti barangmimiti,
12 timbalan Pangeran. 'Kijeu timbalan Pa-
ngeran sawadya-balad: Dina ijeu ĕnggon,
anoe tarikolot, taja manoesa, taja sasa-
toan, sarta di sakabeh nagarana, pia-
jaeun pangangonan, geusan taroekang
13 ngangon majakkeun ingon-ingon. 'Di
sakoer nagara pigoenoengan, di sakoer
nagara tanah handap, djeung di sakoer
nagara tanah kidoel, kitoe deui di tanah
Binyamin, di sakoeriling Jĕroesalem
sarta di sakoer nagara Joeda, mĕngke
ingon-ingon [j] pinjorangeun deui ka han-
dapeun leungeun noe milangan, soer tim-
balan Pangeran. *a* p. 32 : 2. *b* Jĕs. 22 : 10.
*c* 5 Moesa 31 : 17. *d* p. 30 : 17. *e* p. 29 : 14. *f* p. 31 : 34;
Jĕh. 36 : 25. *g* p. 32 : 43. *h* p. 7 : 34. *i* Tjab. 106 : 1.
*j* 3 Moesa 27 : 32.

14 Masing njaho, pidatangeun mangsa,
lahiran Pangeran, [a] harita kami tangtoe
ngaboektikeun pangandika noe matak
ngeunah, noe koe kami diandikakeun ka
anak-intjoe Israil djeung ka anak-intjoe
15 Joeda teja. 'Dina mangsa eta, djeung
dina waktoe eta, [b] kami bakal ngabi-
djilkeun pikeun Dawoed hidji Siroeng
anoe bĕnĕr; nja eta bakal ngalampah-
keun kaädilan djeung kabĕnĕran di
16 boemi. 'Dina mangsa eta Joeda tangtoe
disalamĕtkeun, djeung Jĕroesalem pi-
ngĕnggoneun sĕnang ati; [c] sarta kijeu
pingaraneunana noe bakal disĕboet: Pa-
17 ngeran kabĕnĕran oerang. 'Karana kijeu
timbalan Pangeran: Dawoed teh moal
pikapĕnggĕleun djalma dijoek dina korsi
18 karadjaän anak-intjoe Israil. 'Kitoe deui
panghoeloe bangsa Lewi teh moal pika-
pĕnggĕleun djalma ti pajoeneun kami,
noe ngahatoerkeun koerban doeroekan,
djeung ngadoeroek koerban kadaharan,
sarta mĕtakeun koerban peuntjitan, sa-
19 papandjangna. 'Aja deui pangandika Pa-
20 ngeran ka Jĕrmia, pangandikana: 'Kijeu
timbalan Pangeran: [d] Oepama maraneh
bisa ngarobahkeun pĕrdjangdjian kami
hal beurang, djeung pĕrdjangdjian kami
hal peuting, datang ka taja beurang taja
21 peuting dina waktoena mah, 'eta pĕr-
djangdjian kami ka Dawoed, abdi kami
teja ge, tangtoe barobah, wani teu bo-
gaeun toeroenan ngaradjaän dina kor-
sina; ari bangsa Lewi, panghoeloe-pang-
hoeloe noe poerah ngabakti ka kami
22 teja, pon kitoe keneh. 'Sakoemaha balad
langit, noe teu beunang dibilang, djeung
keusik laoet, noe teu beunang ditakĕr,
nja kitoe kami mĕngke ngalobakeun
toeroenan Dawoed, abdi kami, djeung
toeroenan bangsa Lewi, noe poerah nga-
23 bakti ka kami. 'Djeung aja deui pangan-
dika Pangeran ka Jĕrmia, kijeu pangan-
24 dikana: 'Naha maneh tĕrang dina
omongan ijeu djalma-djalma, noe kijeu
pokna: Ari noe doewa bangsa, beunang
milih Pangeran teja, koe andjeunna geus
dipitjeun? Noe kitoe ngagogoreng ka
oemat kami, nangtoekeun oemat teh teu
25 pitĕtĕpeun djadi bangsa. 'Kijeu timbalan
Pangeran: Oepama teu tĕtĕp pĕrdjang-
djian kami hal beurang djeung peuting,
sarta pikoekoeh langit djeung boemi koe
26 kami teu ditangtoekeun mah, 'eta kami
ge tangtoe mitjeun toeroenan Jakoeb
djeung toeroenan Dawoed, abdi kami,
teu njandak deui ti toeroenanana keur
marentah ka toeroenan Ibrahim, Ishak
djeung Jakoeb; ĕnjana mah dibojongna
teja tangtoe koe kami dibalikkeun, sarta
kami tangtoe ngawĕlasan ka maraneha-
nana. *a* p. 29 : 10. *b* p. 23 : 5, 6. *c* Jĕh. 48 : 35.
*d* p. 31 : 36.

## PASAL 34.

Ijeu teh pangandika, noe didatangkeun
ka Jĕrmia ti Pangeran, [a] mangsa Nĕ-
boekadnesar, radja Baboel, djeung sa-
baladna, barĕng sakabeh karadjaän boe-
mi, noe di bawah parentahna, sarta
sakabeh bangsa-bangsa, keur pada mĕra-
ngan ka Jĕroesalem djeung ka sakabeh

2 nagarana; ari pangandikana: 'Kijeu timbalan Pangeran, Allah Israil: Maneh geura leumpang, bedjakeun ka Sidkia, radja Joeda, ari piomongeun maneh ka dinja: Kijeu timbalan Pangeran: Masing nganjahokeun, [b] ijeu nagara koe kami ĕngke diselehkeun ka leungeun radja Baboel; tangtoe koe eta dihoeroe koe
3 seuneu. 'Sarta [c] maneh moal loepoet ti leungeunna; geus poegoeh ditangkĕp, diselehkeun ka leungeunna; ari panon maneh bakal patendjo-tendjo djeung panon radja Baboel, sarta eta bakal omong-omongan djeung maneh biwir pada biwir, toer maneh pileumpangeun ka Ba-
4 boel. 'Tatapi maneh, Sidkia, radja Joeda! dengekeun ijeu pangandika Pangeran: Kijeu timbalan Pangeran hal maneh: [d] Eta maneh moal paeh koe pĕdang;
5 'nja pipaeheun teh kalawan kasĕnangan; [e] djeung sapĕrti karoehoen maneh, radja-radja noe ka toekang-toekang, anoe heulaeun maneh, sok dipangmeuleumkeun [seuseungitan], nja kitoe maneh ge koe rahajat bakal dipangmeuleumkeun, [f] bari aloek-aloekan koe karana maneh: Adoeh, goesti! karana bedja bijeu teh pangan-
6 dika kami, lahiran Pangeran. 'Prak koe nabi Jĕrmia sadajana pangandika noe tadi teja dioendjoekkeun ka Sidkia, radja
7 Joeda, di Jĕroesalem, 'keur balad radja Baboel mĕrangan ka Jĕroesalem, djeung ka sakoer nagara Joeda anoe masih kari, ka Lakis djeung ka Aseka; karana nagara Joeda ngan eta bae noe kari, nagara reugreug.

*a* 2 Radj. 25 : 1. *b* p. 21 : 10; 32 : 29. *c* p. 32 : 4. *d* p. 38 : 17. *e* 2 Bab. 16 : 14. *f* p. 22 : 18.

8 Ijeu teh pangandika, noe didatangkeun ka Jĕrmia ti Pangeran, sanggeus radja Sidkia ngadamĕl pĕrdjangdjian reudjeung sakabeh djalma noe aja di Jĕroesalem, sĕdja ngoewarkeun kamĕr-
9 dikaän di maranehanana. 'Nja eta hidji-hidji djalma bakal ngaleupaskeun boedakna lalaki djeung boedakna awewe, oerang Ibrani lalaki atawa oerang Ibrani awewe, sina pada mĕrdika; soepaja oelah aja noe ngoemawoelakeun doeloerna,
10 pada Jahoedi. 'Ari sakabeh kapala djeung djalma noe loba pada noeroet; geus pada mandjing pĕrdjangdjian, jen hidji-hidji djalma bakal ngaleupaskeun boedakna lalaki djeung boedakna awewe, sina pada mĕrdika; soepaja oelah aja deui noe ngoemawoelakeun eta; pada noeroet,
11 prak dilaleupaskeun. 'Tapi sanggeusna kitoe pada malik pikir; heug disina baralik deui boedak lalaki djeung boedak awewe, noe dilaleupaskeun sina mĕrdika teh, pek pada dikoemawoelakeun deui, didjijeun boedak lalaki djeung boedak
12 awewe. 'Ari geus kitoe aja pangandika Pangeran ka Jĕrmia ti Pangeran, pa-
13 ngandikana: 'Kijeu timbalan Pangeran, Allah Israil: Kami ngadamĕl pĕrdjangdjian ka karoehoen maraneh, keur mangsa eta koe kami dika-loewarkeun ti tanah Mĕsir, ti imah koemawoela teja, kijeu
14 oenina: 'Oenggal-oenggal toetoep [a] toedjoeh taoen maraneh hidji-hidji djalma koedoe pada ngaleupaskeun doeloerna, sasama oerang Ibrani, anoe geus ngadjoewal diri ka maneh, sarta ngawoela ka maneh gĕnĕp taoen lilana; eta koe maneh leupaskeun, sina mĕrdika ti maneh; dĕmi karoehoen maraneh teu ngadarenge ka kami, teu njarondongkeun
15 tjeuli-tjeuli atjan. 'Ari maraneh teja mangsa ajeuna babalik, pada milampah noe bĕnĕr di pajoeneun kami, nja ngoewarkeun kamĕrdikaän hidji-hidji djalma ka batoerna; malah maraneh njijeun pĕrdjangdjian di pajoeneun kami, di djĕro gĕdong [b] anoe katĕlah koe djĕ-
16 nĕngan kami. 'Tatapi maraneh toeloej malik pikir, sarta pada nganistakeun kana djĕnĕngan kami, da koe maraneh disina baralik deui hidji-hidji djalma boedakna lalaki djeung boedakna awewe, noe koe maraneh dileupaskeun sina mĕrdika sasoeka-soekana teja; sarta koe maraneh pada dikoemawoelakeun deui, didjijeun boedak lalaki djeung boedak
17 awewe ka maraneh. 'Koe sabab eta, kijeu timbalan Pangeran: Maraneh hanteu noeroet ka kami pĕrkara ngoewarkeun kamĕrdikaän doeloer pada doeloer, batoer pada batoer teh; masing njaho, kami ajeuna ka maraneh ngoewarkeun kamĕrdikaän, lahiran Pangeran, baris kana pĕdang, baris kana pagĕboeg, djeung baris kana langlajeuseun; [c] sarta maraneh koe kami rek didjadikeun matak ngagidir ka sakabeh karadjaän noe
18 di boemi. 'Djeung deui eta djalma, noe pada ngarĕmpak pĕrdjangdjian kami, sakoer noe teu nĕtĕpkeun oenina eta

pĕrdjangdjian, beunangna njijeun di pa-
joeneun kami teh, koe kami rek didja-
dikeun sapĕrti anak sapi, noe koe mara-
nehanana dipotong doewa, bari njaro-
rang kana antara beunang motong teja;
19 'nja eta kapala-kapala Joeda, djeung
kapala-kapala Jĕroesalem, ponggawa-
ponggawa, panghoeloe-panghoeloe, sarta
sakabeh djalma eusi tanah, sakoer bae
noe njarorang kana antara eta anak sapi
20 beunang motong. 'Satĕgĕsna eta teh koe
kami rek diselehkeun ka leungeun moe-
soeh-moesoehna, djeung ka leungeun sa-
koer noe ngarah patina; [d] ari majitna
pidjadieun hakaneun manoek awang-
awang, djeung hakaneun sasatoan boemi.
21 'Malah Sidkia, radja Joeda, barĕng ka-
pala-kapalana, koe kami rek diselehkeun
ka leungeun moesoeh-moesoehna, djeung
ka leungeun sakoer noe ngarah patina,
sarta ka leungeun balad radja Baboel,
22 [e] noe aloendoer ti maraneh. 'Masing
njaho, kami rek maparin timbalan, la-
hiran Pangeran, [f] nja eta djalma koe
kami rek disina balik deui ka ijeu nagara;
sarta bakal pada mĕrangan ka ijeu na-
gara, datang ka beunangna, bari toeloej
koe eta dihoeroe koe seuneu; djeung deui
nagara-nagara Joeda koe kami rek di-
djadikeun soewoeng, wani taja noe ngeu-
sian. *a* 2 Moesa 21 : 2; 5 Moesa 15 : 1, 12.
*b* 2 Pab. 6 : 33; p. 7 : 10. *c* p. 15 : 4; 24 : 9.
*d* p. 7 : 33; 16 : 4; 19 : 7. *e* p. 37 : 5, 7. *f* p. 37 : 8.

## PASAL 35.

Ijeu teh pangandika, noe didatangkeun
ka Jĕrmia ti Pangeran, keur mangsa
Jojakim poetra Josia, radja Joeda; kijeu
2 pangandikana: 'Maneh geura leumpang
ka anak-intjoe Rekab; nja eta koe ma-
neh aradjak, seug alanteurkeun ka gĕ-
dong Pangeran, bawa asoep ka salah-
sahidji pondok, bari toeloej koe maneh
3 soegoehan anggoer. 'Bral kaoela ngang-
kir Jaäsanya, poetra Jĕrmia, anoe poetra
Habasinya, djeung saderek-saderekna,
barĕng sakabeh poetrana lalaki, tĕgĕs sa-
4 kabeh anak-poetoe Rekab; 'seug koe ka-
oela dialanteurkeun ka gĕdong Pangeran,
dibawa asoep ka pondok moerid Hanan
poetra Jigdalja, piwarangan Allah, anoe
dempet ka kamar kapala-kapala, sarta
loehoereun pondok Maäseja poetra Sa-
loem, poerah ngadjaga bangbaroeng.
5 'Tidinja anak-poetoe Rekab teh koe ka-
oela diambĕngan pinggan dieusi anggoer,
kitoe deui loemoer-loemoer, bari mitja-
toer ka darinja: Mangga ngalaleueut
6 anggoer! 'Ari djarawabna: Kaoela moal
ngarinoem anggoer; karana [a] Jonadab
poetra Rekab, karoehoen kaoela, geus
ngadawoeh ka kaoela, kijeu dawoehna:
Maraneh poma-poma oelah ngarinoem
anggoer, nja diri maraneh sarta djeung
anak-intjoe maraneh, salalanggĕngna.
7 'Kitoe deui maraneh oelah njarijeun imah,
djeung oelah pĕpĕlakan, sarta oelah nja-
rijeun kĕbon anggoer, baroga oge oelah;
nja ngĕnggon teh koedoe marake himah
sapapandjangna; soepaja maraneh pan-
djang oemoer dina tanah maraneh
8 ngoembara. 'Ari kaoela pada noeroet
ka dawoehan Jonadab poetra Rekab,
karoehoen kaoela sadaja, saniskara noe
koe eta geus didawoehkeun ka kaoela;
teu ngarinoem anggoer saoemoer-oe-
moer, boh diri kaoela, boh poen bodjo,
9 boh poen anak lalaki-awewe; 'sarta ka-
oela teu njarijeun imah geusan ngĕng-
gon; malah teu pisan garadoeh kĕbon
anggoer, atawa lahan, atawa pĕpĕlakan;
10 'satĕrangna kaoela ngĕnggon teh marake
himah; djadi kaoela pada noeroet, nga-
lampahkeun sakoemaha noe didawoeh-
keun ka kaoela koe Jonadab, karoehoen
11 kaoela sadaja teja. 'Dĕmi geus kitoe, [b] ba-
rang Nĕboekadnesar, radja Baboel, keur
di djalan ka ijeu tanah, pok kaoela nga-
romong: Hajoe, oerang leumpang, moe-
boes ka Jĕroesalem, tina sabab balad
oerang Kasdim, djeung tina sabab balad
oerang Sam; kitoe noe matak kaoela
tjaritjing di Jĕroesalem. *a* 2 Radj. 10 : 15.
*b* 2 Radj. 24 : 1.

12 Ari geus kitoe aja deui pangandika Pa-
13 ngeran ka Jĕrmia, pangandikana: 'Kijeu
timbalan Pangeran sawadya-balad, Allah
Israil: Maneh geura leumpang; koedoe
mitjatoer ka oerang Joeda djeung ka
priboemi Jĕroesalem kijeu: Koemaha
maraneh moal narima pamĕpĕrih, soe-
paja noeroet ka pangandika kami? lahi-
14 ran Pangeran. 'Ari omongan Jonadab
anak Rekab, noe koe eta diparentahkeun
ka anak-intjoena, jen oelah nginoem
anggoer teja, geus ditĕtĕpkeun, da teu
ngarinoem anggoer tĕpi ka poë ajeuna;
karana pada noeroet ka parentah karoe-
hoenna. Ari kami sabalikna ngandika

ka maraneh, [a] ti saban isoek-isoek nja
ngandika, orokaja maraneh hanteu noe-
15 roet ka kami. 'Djeung deui kami mi-
warangan ka maraneh sakabeh abdi
kami, nja eta nabi-nabi teja, [b] ti saban
isoek-isoek nja miwarang, bari nimbalan
kijeu: [c] Geura tarobat, koedoe pada mi-
tjeun djalan maraneh noe goreng, sarta
haradekeun pagawean maraneh, djeung
oelah noeroet ka aàilahan, oelah diba-
rakti; ari kitoe mah maraneh tangtoe
matoeh dina ijeu tanah, noe koe kami
dipaparinkeun ka maraneh djeung ka
karoehoen maraneh; tatapi maraneh teu
njarondongkeun tjeuli, soemawonna nga-
16 darenge ka kami. 'Sapedah anak-intjoe
Jonadab anak Rekab teh nĕtĕpkeun pa-
rentah karoehoenna, noe koe eta diparen-
tahkeun ka dinja teja, dĕmi ijeu bangsa
17 mah hanteu noeroet ka kami; 'koe sabab
eta, kijeu timbalan Pangeran, Allah sa-
wadya-balad, nja Allah Israil teh: Masing
njaho, kami ka oerang Joeda djeung ka
sakabeh priboemi Jĕroesalem rek nga-
datangkeun [d] sakoer pitjilakaeun, noe
koe kami geus diandikakeun hal mara-
nehanana; [e] sapedah kami ngandika ka
maranehanana, dĕmi eta teu ngadarenge,
sarta kami njaoer maranehanana, dĕmi
18 eta teu nembalan. 'Djeung deui Jĕrmia
misaoer ka anak-poetoe Rekab teja:
Kijeu timbalan Pangeran sawadya-balad,
Allah Israil: Sapedah maraneh noeroet
ka parentah Jonadab, karoehoen mara-
neh, djeung ngarestoekeun sakabeh pa-
rentahna, sarta ngalampahkeun sakoe-
maha noe koe eta diparentahkeun ka
19 maraneh teja, 'koe sabab eta, kijeu
timbalan Pangeran sawadya-balad, Al-
lah Israil teh: Jonadab anak Rekab teh
[f] moal pikapĕnggĕleun djalma marĕk di
pajoeneun kami, sapapandjangna.

*a* p. 7 : 13; 25 : 3. *b* p. 26 : 5; 29 : 19. *c* p. 25 : 3, 5. *d* p. 15 : 4; 24 : 9. *e* Jĕs. 66 : 4. *f* p. 33 : 17.

## PASAL 36.

Ari geus kitoe, mangsa kaopat taoenna
Jojakim poetra Josia teja djoemĕnĕng
radja Joeda, harita Jĕrmia didatangan
ijeu pangandika ti Pangeran, kijeu pa-
2 ngandikana: 'Maneh geura njokot lam-
baran goeloengan, seug koe maneh dina
eta [a] toeliskeun sakabeh pangandika,
noe koe kami geus diandikakeun ka
maneh, hal Israil, djeung hal Joeda,
sarta hal bangsa noe loba, ti watĕs
poëan kami ngandika ka maneh, [b] nja
ti mangsa Josia teja, tĕpi ka poë ajeuna.
3 'Malah-mandar [c] anak-intjoe Joeda nga-
darenge sakoer pitjilakaeun, noe koe
kami dikĕrsakeun didamĕl ka darinja;
soepaja tarobat, pada mitjeun djalanna
noe goreng, sangkan kadorakaänana
djeung dosana koe kami dihampoera.
4 'Geus kitoe Jĕrmia njaoer [d] Baroek poe-
tra Neria teja; toeloej Baroek noelis-
keun ti lambĕj Jĕrmia eta sadajana
pangandika Pangeran, noe koe Pange-
ran geus diandikakeun ka Jĕrmia; di-
toeliskeunana dina lambaran goeloengan.
5 'Tidinja Jĕrmia ngadawoeh ka Baroek,
kijeu dawoehna: Kaoela aja halangan,
teu kadoega leumpang ka gĕdong Pa-
6 ngeran. 'Mana hidĕp geura leumpang,
moedoe ngadji eta goeloengan, beunang
hidĕp noeliskeun ti biwir kaoela, sada-
jana pangandika Pangeran, sina kade-
nge koe djalma-djalma noe aja di gĕ-
dong Pangeran dina poë poewasa; djeung
sakabeh oerang Joeda, noe daratang ti
nagara-nagarana, koe hidĕp moedoe di-
pangngadjikeun deui, sina pada ngadenge.
7 'Malah-mandar pada njanggakeun pa-
noenoehoen ka pajoeneun Pangeran, sar-
ta tarobat, pada mitjeun djalanna noe
goreng; [e] karana bangĕt pisan bĕndoena
djeung wĕrana, noe koe Pangeran geus
diandikakeun bade ditĕrapkeun ka ijeu
8 bangsa. 'Prak Baroek poetra Neria teh
milampah sakoemaha dawoehan nabi
Jĕrmia ka manehanana teja; toeloej
ngadji eta kitab, sadajana pangandika
Pangeran, di gĕdong Pangeran.

*a* p. 30 : 2. *b* p. 1 : 2. *c* p. 26 : 3. *d* p. 32 : 12. *e* 2 Radja 22 : 13.

9 Ari geus kitoe, mangsa kalima ta-
oenna Jojakim poetra Josia teja djoe-
mĕnĕng radja Joeda, dina boelan noe
kasalapan, harita aja oendang-oendang,
sakabeh djalma noe aja di Jĕroesalem,
djeung sakabeh djalma noe daratang
ka Jĕroesalem ti nagara-nagara Joeda,
koedoe pada poewasa di pajoeneun Pa-
10 ngeran. 'Tidinja Baroek pek ngadji eta
kitab, nja eta piwoeroek Jĕrmia teja,
di gĕdong Pangeran, nja di kamar Gĕ-
marja poetra Sapan, anoe djadi mantri
toelis, ajana di boeroean girang, pĕlĕbah

lawang gĕdong Pangeran,[a] lawang panto
anjar teja, kadenge koe sakabeh djalma-
11 djalma. 'Ari Mikaja, poetra Gĕmarja,
anoe poetra Sapan, ngadenge sadajana
pangandika Pangeran, noe kaoengĕlkeun
12 dina eta kitab. 'Bral Mikaja teh mangkat
ka gĕdong radja, kana kamar mantri
toelis; parĕng di dinja keur tjaralik
para kapala, nja eta Elisama, noe djadi
mantri toelis, djeung Dĕlaja poetra Sĕ-
maja, Elnatan poetra Akbor, Gĕmarja
poetra Sapan, djeung Sidkia poetra Ha-
nanya, sarta sadajana bae para kapala.
13 'Seug Mikaja ngoeningakeun ka darinja
eta sadajana pangandika noe kadenge
koe manehna, keur Baroek ngadji eta
kitab, kadenge koe djalma-djalma teja.
14 'Gantjang para kapala miwarang Jĕ-
hoedi, anak Nĕtanya, anoe anak Se-
lemja, anoe anak Koesi, ka Baroek,
sina ngabedjaän kijeu: Tjokot koe leu-
ngeun maneh eta goeloengan, noe koe
maneh bijeu diwatja kadenge koe djalma-
djalma teja, sarta geuwat ka dijeu! Top
Baroek poetra Neria teh njokot eta
goeloengan, dibawa, toeloej dongkap ka
15 para kapala. 'Pok pada misaoer ka Ba-
roek: Gek dijoek, seg eta watja, kami
hajang ngadarenge. Prak koe Baroek
16 diadji, kareungeu koe sadajana. 'Ari geus
kitoe, barang eta ngarareungeu sadajana
pangandika teja, rareuwaseun kantja
pada kantja, sarta pada misaoer ka Ba-
roek: Eta sakabeh pangandika teh koe
kami tangtoe dioeningakeun ka radja.
17 'Toeloej pada mariksa ka Baroek, kijeu
saoerna: Tjik, tjaritakeun ka kami, koe-
maha maneh nja noeliskeun eta sakabeh
18 pangandika ti biwir Jĕrmia? 'Ari wang-
soelan Baroek ka para kapala: Soe-
moehoen, andjeunna ngĕtjapan ka sim-
koering ti lambĕjna eta sadajana pa-
ngandika; pek koe simkoering disĕrat-
19 keun koe mangsi, didjijeun kitab. 'Misa-
oer deui para kapala ka Baroek teh:
Geura leumpang, koedoe njoempoet, nja
maneh djeung Jĕrmia; ari ĕnggon ma-
raneh njoempoet oelah aja noe nga-
20 njahoankeun. 'Bral para kapala arang-
kat ka latar, ngadeuheusan ka radja;
ari eta goeloengan koe arandjeunna geus
disimpĕn di kamar Elisama, mantri toe-
lis teja; toeloej pada ngoendjoekkeun
eta sadajana pangandika ka pajoeneun
21 radja. 'Tidinja radja miwarang Jĕ-
hoedi teja, njokot eta goeloengan. Gan-
tjangna geus ditjokot ti kamar Elisama,
mantri toelis teja. Seug koe Jĕhoedi
diwatja di pajoeneun radja sarta di ha-
reupeun para kapala, noe keur pada
22 marĕk di radja. 'Harita radja keur ling-
gih di [b] gĕdong oesoem tiris, da ning-
gang di boelan noe kasalapan; sarta
hawoena di pajoeneunana beunang njeu-
23 neuan. 'Ari geus kitoe, tijap-tijap Jĕ-
hoedi geus ngadji tiloe opat pasal, pek
dipotong koe peso kalam, bari dipitjeun
sakali kana seuneu dina hawoe, datang
ka bejak sagoeloenganana dina seuneu,
24 anoe dina hawoe. 'Ari radja djeung sa-
kabeh mantrina, sakoer noe ngareungeu
eta sadajana pangandika, teu rareuwa-
seun, soemawonna njarosoëk pangang-
25 gona. 'Tapi aja oge noe ngahatoeranan
ka radja, nja eta Elnatan, Dĕlaja djeung
Gĕmarja teja, soepaja goeloengan teh
oelah waka dibeuleum; orokaja radja
26 teu ngagoegoe ka darinja. 'Samalah ra-
dja miwarangan Jĕrahmel poetra radja,
djeung Sĕraja poetra Asriël, sarta Se-
lemja poetra Abdel, nangkĕp Baroek,
djoeroe toelis teja, reudjeung nabi Jĕr-
mia; tatapi doewaän koe Pangeran geus
diboenikeun.

*a* p. 26 : 10. *b* Am. 3 : 15.

27 Sanggeusna eta goeloengan, sarta
djeung pangandika beunang Baroek noe-
liskeun ti lambĕj Jĕrmia teja, koe radja
dibeuleum, toeloej aja deui pangandika
Pangeran ka Jĕrmia, kijeu pangandikana:
28 'Maneh [a] geura njokot deui hidji goe-
loengan, seug dina eta toeliskeun sa-
kabeh pangandika noe ti heula, noe aja
dina goeloengan noe ti heula, noe di-
beuleum koe Jojakim, radja Joeda teja.
29 'Sarta hal Jojakim, radja Joeda teh,
maneh koedoe ngomong: Kijeu timbalan
Pangeran: Eta goeloengan koe maneh
geus dibeuleum, bari ngomong: Koe
naon maneh dina eta goeloengan noe-
liskeun noe kijeu oenina: Radja Baboel
tangtoe datang, ngaroeksak ijeu tanah,
wani manoesa djeung sasatoan dileu-
30 ngitkeun tina ijeu tanah? 'Koe sabab
eta, kijeu timbalan Pangeran hal Jo-
jakim, radja Joeda: Eta teh moal boga
toeroenan [b] dijoek dina korsi Dawoed;
[c] djeung majitna bakal ngadjolopong,
ti beurang kataradjang panas, ti peuting

31 kataradjang tiis. 'Toer kami bakal njik-
sa ka manehanana, djeung ka toeroena-
nana, sarta ka mantri-mantrina, tina
kadorakaänana; [d] sarta kami rek nga-
datangkeun ka maranehanana, djeung
ka priboemi Jĕroesalem, sarta ka oerang
Joeda, eta sakoer pitjilakaeun, noe koe
kami diandikakeun bakal ditĕrapkeun
ka maranehanana teja; orokaja eta teu
32 ngadarenge. 'Tidinja Jĕrmia njandak
deui goeloengan, sarta dilelerkeun ka
Baroek poetra Neria, djoeroe toelis teja;
pek Baroek dina eta noeliskeun ti lambĕj
Jĕrmia sadajana pangandika kitab, anoe
koe Jojakim, radja Joeda, dibeuleum
koe seuneu teja; malah reja deui pa-
ngandika salijan ti eta ditambahkeun
ka dinja. *a* 2 Moesa 34:1. *b* p. 13:13. *c* p. 22:19.
*d* p. 35:17.

## PASAL 37.

Ari Sidkia poetra Josia djadi radja,
ngaganti Konya poetra Jojakim; [a] sa-
rehna andjeunna koe Nĕboekadnesar, ra-
dja Baboel, didjĕnĕngkeun radja, njang-
2 king tanah Joeda. 'Dĕmi eta Sidkia,
djeung mantri-mantrina, kitoe deui djal-
ma eusi tanah, hanteu noeroet ka pa-
ngandika Pangeran, noe diandikakeun
koe lantaran nabi Jĕrmia. *a* 2 Radj. 24:17.
3 Hidji waktoe radja Sidkia ka nabi
Jĕrmia miwarangan Joekal poetra Se-
lemja djeung Sĕpanya poetra Maäseja,
noe djadi panghoeloe, sina mihatoer ki-
jeu: Moegi mangnĕdakeun kaoela sadaja
4 ka Pangeran, Allah oerang! 'Ari Jĕrmia
teh masih kaloewar-asoep di tĕngah djal-
ma-djalma; tatjan diasoepkeun ka pang-
5 berokan. 'Harita balad Piraon geus boe-
dal ti Mĕsir; sarta oerang Kasdim, noe
ngarĕpoeng Jĕroesalem, geus aloendoer
ti Jĕroesalem, sabab ngadenge bedja eta.
6 'Ari geus kitoe aja pangandika Pangeran
7 ka nabi Jĕrmia, pangandikana: 'Kijeu
timbalan Pangeran, Allah Israil: Mara-
neh ka radja Joeda, anoe nitah maraneh
ka kami soepaja ngoemaha ka kami teja,
koedoe mopojan kijeu: Masing njaho,
balad Piraon, anoe boedal sĕdja noeloeng
ka maraneh teja, ĕngke balik deui ka
8 tanahna, ka Mĕsir. 'Sarta oerang Kas-
dim [a] ĕngke daratang deui, mĕrangan
ka ijeu nagara; tangtoe nagara teh beu-
nang koe eta, bari toeloej koe eta di-
9 hoeroe koe seuneu. 'Kijeu timbalan Pa-
ngeran: Maraneh oelah ngabobodo diri
sorangan, mikir kijeu: Oerang Kasdim
tangtoe aloendoer ti dijeu; karana moal
10 aloendoer. 'Karana nadjan sabalad oe-
rang Kasdim, noe keur mĕrangan ka ma-
raneh, kasabĕt koe maraneh, datang ka
kari djalma raraheut bae balad eta, nja
eta tangtoe darangdan di sahimah-hi-
mahna, bari seug ijeu nagara koe eta
dihoeroe koe seuneu. *a* p. 34:22.
11 Ari geus kitoe, sanggeusna balad oe-
rang Kasdim teh aloendoer ti Jĕroesa-
lem, bawaning sijeun balad Piraon teja,
12 'bral Jĕrmia ka loewar ti Jĕroesalem,
sĕdja angkat ka tanah Binyamin, pikeun
narima warisan di dinja di tĕngah djal-
13 ma-djalma. 'Ana dongkap ka lawang Bin-
yamin, parĕng di dinja aja hidji loerah
toekang ngaloris, ngaran Jĕria, anak Se-
lemja, anoe anak Hananya; nja eta kĕk
njĕkĕl ka nabi Jĕrmia, bari ngomong:
Maneh dek ngalejos ka oerang Kasdim!
14 'Dĕmi saoer Jĕrmia: Bohong, kaoela teu
nijat ngalejos ka oerang Kasdim. Tatapi
Jĕria teu ngagoegoe ka Jĕrmia; ang-
goer seg nangkĕp ka Jĕrmia, bari toe-
15 loej disanggakeun ka para kapala. 'Ari
para kapala teh arambĕkeun ka Jĕrmia,
[a] sarta ngarangket ka andjeunna, bari
toeloej diasoepkeun ka paboeën, noe aja
di boemi Jonatan, anoe djadi mantri
toelis; karana nja eta noe koe para ka-
16 pala geus didjijeun pangberokan. 'Sang-
geus Jĕrmia asoep ka imah gorowong,
nja eta ka pakoeroengan, toeloej Jĕrmia
17 tjalik di dinja lila katjida. 'Hidji waktoe
radja Sidkia miwarangan, andjeunna di-
ala; toeloej andjeunna koe radja dipa-
riksa di djĕro gĕdongna, ririkipan, kijeu
lahirna: Koemaha, aja pangandika ti
Pangeran? Diwangsoel koe Jĕrmia: Aja
pisan. Mihatoer deui Jĕrmia: [b] Andjeun
bade diselehkeun ka leungeun radja Ba-
18 boel. 'Mihatoer deui Jĕrmia ka radja
Sidkia: Nahaon dosa simkoering ka an-
djeun, atanapi ka abdi-abdi andjeun,
atanapi ka djalma loba, noe mawi sim-
koering koe andjeun diasoepkeun ka
19 pangberokan? 'Di mana ajeuna nabi-
nabi andjeun, anoe pada ngawĕdjang
ka andjeun, kijeu pokna: Radja Baboel
moal ngaroeroeg ka andjeun atawa ka
20 ijeu tanah? 'Doepi ajeuna, goesti sang

radja! moegi ngamakboel; simkoering
njanggakeun panoenoehoen ka pajoe-
neun andjeun; nja eta moegi simkoering
oelah diwangsoelkeun ka boemi Jonatan,
mantri toelis teja, soepaja simkoering
21 oelah dongkap ka maot di dinja. 'Toe-
loej radja Sidkia maparin timbalan, seug
Jĕrmia dipĕrnahkeun [c] dina boeroean
pandjara teja, sarta oenggal poë dileler
roti sasiki ti pasar toekang roti, tĕpi
ka bejak sakabeh roti di djĕro nagara.
Ari Jĕrmia teja tĕtĕp tjalikna dina boe-
roean pandjara. *a* p. 20 : 2. *b* p. 34 : 21. *c* p. 32 : 2.

## PASAL 38.

Ari Sĕpatya poetra Matan, Gĕdalja poe-
tra Pashoer, Joekal poetra Selemja,
djeung Pashoer poetra Malkia, pada nga-
reungeu pilahir, noe koe Jĕrmia dila-
hirkeun ka djalma noe loba, lahirna:
2 'Kijeu timbalan Pangeran: [a] Saha-saha
noe tĕtĕp di djĕro ijeu nagara, tangtoe
paeh koe pĕdang, koe langlajeuseun,
djeung koe pagĕboeg; sabalikna, saha-
saha noe ka loewar ka oerang Kasdim
mah, pihiroepeun, sarta ngabogaän nja-
wana sapĕrti djarahan; tangtoe pihiroe-
3 peun. 'Kijeu timbalan Pangeran: Ijeu
nagara moal loepoet diselehkeun ka leu-
ngeun balad radja Baboel; tangtoe beu-
4 nang koe eta. 'Tidinja eta kapala aroen-
djoekan ka radja: Eta djalma kĕdah
dipaehan, rehing koe sabab eta teh nge-
plekkeun leungeun pradjoerit, anoe ma-
sih kantoen di djĕro ijeu nagara, geus
kantĕnan leungeun djalma noe loba, wi-
reh ngomong ka darinja omongan noe
kitoe pĕtana; karantĕn eta djalma lain
nejangan pisalamĕteun rahajat-rahajat
di dijeu, salĕrĕsna nejangan pitjilakaeu-
5 nana. 'Ari lahiran radja Sidkia: Masing
njaho, eta djalma aja di kawasa mara-
neh; karana radja mah naon oge teu
6 bisa ngalawan ka maraneh. 'Toeloej Jĕr-
mia koe eta kapala ditjokot, bari seug
digoebroeskeun ka soemoer Malkia poe-
tra radja, noe aja dina boeroean pan-
djara teja; nja dioeloer Jĕrmia teh koe
tambang. Ari di djĕro eta soemoer parĕng
taja tjai, ngan leutak bae, sarta Jĕrmia
tipĕtĕk dina leutak. *a* p. 21 : 9.
7 Ari Ebed-Melek, oerang Habĕsi, noe
djadi ponggawa, sarta aja di gĕdong
radja, ngareungeu bedja, jen Jĕrmia di-
asoepkeun ka soemoer. Harita radja keur
8 linggih di lawang Binyamin. 'Bral Ebed-
Melek ka loewar ti gĕdong radja, toe-
loej oendjoekan ka radja, kijeu pioen-
9 djoekna: 'Noen, goesti sang radja! eta
djalma-djalma awon pisan, sadajana noe
dilampahkeun ka nabi Jĕrmia, noe koe
eta digoebroeskeun kana soemoer; ti-
nangtos di ĕnggonna ge maot balas lang-
lajeuseun, sarehing geus taja deui da-
10 hareun di djĕro nagara. 'Nimbalan radja
ka Ebed-Melek, oerang Habĕsi teh, kijeu
timbalanana: Geura njokot ti dijeu tiloe
poeloeh djalma, sarta bawa koe maneh;
seug nabi Jĕrmia teh koe maneh han-
djatkeun ti djĕro soemoer, bisi kaboeroe
11 paeh. 'Prak Ebed-Melek njokot eta djal-
ma-djalma, sarta dibawa; toeloej asoep
ka gĕdong radja, ka handapeun goedang
doenya-brana; top ti dinja njokot sipat
njamoe baroeroek djeung sipat njamoe
baroetoet, bari seug dioeloer ka Jĕrmia
12 ka djĕro soemoer koe tambang. 'Pok
Ebed-Melek, oerang Habĕsi, mihatoer ka
Jĕrmia: Ijeu sipat njamoe baroeroek sa-
rĕng baroetoet koe andjeun teundeun di
djĕro ingkab andjeun kiwa-tĕngĕn, ti
sadjĕroeun tambang. Prak Jĕrmia mi-
13 lampah kitoe. 'Toeloej pada narik Jĕr-
mia koe tambang, dihandjatkeun ti
djĕro soemoer. Geus kitoe Jĕrmia tĕtĕp
tjalik dina boeroean pandjara.
14 Hidji waktoe radja Sidkia miwara-
ngan ngala nabi Jĕrmia ka andjeunna,
ka paranti asoep noe katiloe, anoe di
gĕdong Pangeran. Sadongkapna Jĕrmia
koe radja dilahiran kijeu: Kami aja ta-
njakeuneun ka adjĕngan; poma adjĕngan
oelah njalingkoehkeun naon-naon ka
15 kami. 'Pihatoer Jĕrmia ka Sidkia: Ma-
dak koe simkoering dioendjoekkeun ka
andjeun, tinangtos simkoering koe an-
djeun dipaehan; sarĕng madak simkoe-
ring ngahatoeranan pepeling ka andjeun,
moal andjeun ngagoegoe ka simkoering.
16 'Toeloej radja Sidkia soempah ka Jĕr-
mia, ririkipan, kijeu lahirna: Dĕmi djoe-
mĕnĕnging Pangeran, [a] anoe ngadamĕl
ijeu njawa oerang! hamo adjĕngan koe
kami dipaehan, sarta hamo adjĕngan koe
kami diselehkeun ka leungeun eta djal-
17 ma, noe ngararah pati adjĕngan. 'Miha-
toer Jĕrmia ka Sidkia teh: Kijeu timba-
lan Pangeran, Allah sawadya-balad,

Allah Israil: Oepama maneh ka loewar
ka kapala-kapala radja Baboel, njawa
maneh pihiroepeun, sarta ijeu nagara
moal koengsi dihoeroe koe seuneu;
tangtoe pihiroepeun, nja diri maneh reu-
18 djeung anak-rabi maneh. 'Sabalikna,
oepama maneh hanteu ka loewar ka ka-
pala radja Baboel mah, tangtoe ijeu
nagara diselehkeun ka leungeun oerang
Kasdim, sarta dihoeroe koe seuneu,
djeung maneh moal loepoet ti leungeun-
19 na. 'Ngalahir radja Sidkia ka Jĕrmia:
Kami salĕmpang, bisi kami diselehkeun
ka leungeun oerang Jahoedi, noe geus
ngalejos ka oerang Kasdim, sarta eta
20 pada ngarogahala ka kami. 'Ari pihatoer
Jĕrmia: Moal andjeun diselehkeun. Moegi
anoet ka timbalan Pangeran, sadajana
noe koe simkoering dioendjoekkeun ka
andjeun; tinangtos andjeun djamoega,
21 sarĕng njawa andjeun hiroep. 'Sawang-
soelna, [b] madak andjeun hanteu kĕrsa
ka loewar mah, kijeu pangandikana, noe
koe Pangeran dinjatakeun ka simkoe-
22 ring: 'Masing njaho, sakabeh awewe
anoe masih kari di imah radja Joeda,
ĕngke dika-loewarkeun ka kapala-kapala
radja Baboel, sarta eta awewe bakal
njarĕboet kijeu: Maneh kagĕndam djeung
kalindih koe djalma-djalma noe roen-
toet djeung maneh; soekoe maneh tipĕ-
tĕk dina patĕran, aloendoer ka toekang.
23 'Malah-malah sakabeh pamadjikan ma-
neh sarta djeung anak-anak maneh bakal
dika-loewarkeun ka oerang Kasdim;
djeung maneh moal loepoet ti leungeun-
na, ĕnjana mah bakal ditangkĕp koe
leungeun radja Baboel, sarta maneh
djadi matak ijeu nagara dihoeroe koe
24 seuneu. 'Lahiran Sidkia ka Jĕrmia: Eta
sagala kasaoeran noe bijeu oelah nja noe
nganjahoankeun; ari kitoe mah adjĕ-
25 ngan moal dipaehan. 'Djeung lamoen
katangen koe kapala-kapala, jen kami
sasaoeran djeung adjĕngan, sarta eta
daratang ka adjĕngan, bari ngaromong
ka adjĕngan kijeu: Bedjakeun ka kami
sakabeh, adjĕngan misaoer naon ka ra-
dja, poma oelah disalingkoehkeun ka
kami, ari kitoe mah adjĕngan koe kami
moal dipaehan; djeung koemaha kasa-
26 oeran radja ka adjĕngan: 'seug koe
adjĕngan koedoe didjawab kijeu: [c] Ka-
oela njanggakeun panoenoehoen ka pa-
joeneun radja, moegi kaoela oelah di-
wangsoelkeun ka boemi Jonatan, sijeun
27 paeh di dinja. 'Tidinja sakabeh para
kapala saroemping ka Jĕrmia, sarta
pada mariksa ka andjeunna; seug Jĕr-
mia mopojan ka para kapala noeroet-
keun eta sadajana lahiran, noe koe radja
diparentahkeun teja. Toeloej pada ngan-
tĕp ka Jĕrmia; karana teu katangen
28 pĕrkarana. 'Ari tjalikna Jĕrmia dina
boeroean pandjara teh [d] tĕpi ka poëan
Jĕroesalem dibeunangkeun; masih aja
keneh di dinja keur mangsa Jĕroesalem
dibeunangkeun. *a* Jĕs. 57 : 16. *b* 2 Bab. 36 : 12.
*c* p. 37 : 20. *d* p. 37 : 21.

## PASAL 39.

Mangsa [a] kasalapan taoenna Sidkia teja
djoemĕnĕng radja Joeda, dina boelan
noe kasapoeloeh, soemping deui Nĕboe-
kadnesar, radja Baboel, ka Jĕroesalem,
sarta njandak sabaladna; seug nagara
2 teh dikĕpoeng. 'Mangsa kasawĕlas ta-
oenna djoemĕnĕng Sidkia, dina boelan
noe kaopat, dina tanggal salapan, toe-
3 loej nagara teh bĕdah. 'Soep arasoep
sakabeh kapala radja Baboel, gek tja-
ralik dina lawang Panĕngah, nja eta
Nergal-Sareser, Samgar-Nĕboe, Sarsĕ-
kim, Rabsaris, Nergal-Sareser, Rab-Mag,
djeung sakabeh kapala radja Baboel
4 salijan ti eta. 'Ari geus kitoe, barang eta
teh katingali koe Sidkia, radja Joeda,
sarta katendjo koe sakabeh pradjoerit,
broel pada ngalolos, boedal ti nagara ti
peuting, djalan taman radja, njorang
lawang noe dina sĕla-sĕla doewa koeta;
ari bidjilna radja ngadjoegdjoeg tanah
5 lapang. 'Tatapi balad oerang Kasdim
ngaroedag njoesoel ka maranehanana;
heug Sidkia kasoesoel di tanah lapang
Jĕriho; pek andjeunna ditangkĕp, bari
seug dideuheuskeun ka Nĕboekadnesar,
radja Baboel, ka nagara Ribla, di tanah
Hamat; toeloej andjeunna dihoekoeman.
6 'Ari poetra Sidkia noe pamĕgĕt koe
radja Baboel dipeuntjitan di Ribla, di
pajoeneun sotjana; malah sakabeh me-
nak Joeda koe radja Baboel dipeuntjitan.
7 'Djeung deui sotja Sidkia dilolongkeun,
sarta salirana dirante tambaga, baris
8 mawa andjeunna ka Baboel. 'Ari gĕdong
radja djeung imah djalma noe loba koe
oerang Kasdim dihoeroean koe seuneu,

sarta koeta Jĕroesalem dibongkar.
9 'Djeung deui sesa bala, noe kari di djĕro
nagara, barĕng noe pada ngalejos, noe
geus njĕrahkeun maneh ka radja Ba-
boel, sarta djeung sesa djalma-djalma,
sakoer noe kari, koe Nĕboesaradan, ka-
pala toekang peuntjit, dibojong ka Ba-
10 boel. 'Tatapi djalma noe mariskin, noe
teu boga naon-naon, koe Nĕboesaradan,
kapala toekang peuntjit teh, ditinggal-
keun sawareh di tanah Joeda, sarta
pada dileler kĕbon anggoer reudjeung
11 lahan dina mangsa eta keneh. 'Ari
moenggoeh Jĕrmia mah Nĕboekadnesar,
radja Baboel, geus nimbalan ka eta Nĕ-
boesaradan, kapala toekang peuntjit,
12 kijeu timbalanana: 'Eta Jĕrmia tjokot,
sarta pandĕng koe maneh, djeung oelah
milampah kijeu-kijeu noe goreng ka di-
nja; nja milampah teh ka dinja sakoe-
13 maha pamentana ka maneh. 'Mana Nĕ-
boesaradan, kapala toekang peuntjit,
djeung Nĕboesasban, Rabsaris, djeung
Nergal-Sareser, Rab-Mag, barĕng saka-
beh bae gĕgĕden radja Baboel, seug
14 ngoetoesan. 'Pangngoetoesanana ngala
Jĕrmia [b] ti boeroean pandjara teja, bari
toeloej dititipkeun [c] ka Gĕdalja, poetra
Ahikam, anoe poetra Sapan, soepaja di-
tjandak moelih ka boemi. Tidinja Jĕr-
mia tjalik di tĕngah djalma-djalma.

*a* 2 Radj. 25 : 1; p. 52 : 4. *b* p. 38 : 28. *c* p. 40 : 5.

15 Djeung deui Jĕrmia didatangan pa-
ngandika Pangeran, keur andjeunna ma-
sih ditoetoep dina boeroean pandjara
16 teja, pangandikana: 'Maneh geura leum-
pang, koedoe mitjatoer ka [a] Ebed-Melek,
oerang Habĕsi teja, ari piomongeun ma-
neh: Kijeu timbalan Pangeran sawadya-
balad, Allah Israil: Masing nganjaho-
keun, kami rek ngaboektikeun pangan-
dika kami ka ijeu nagara, matak tjilaka,
lain matak bagdja; sarta pidjadieunana
di hareupeun maneh, dina poëan eta.
17 'Dĕmi maneh mah koe kami rek diloe-
poetkeun dina poëan eta, lahiran Pa-
ngeran, sarta maneh moal diselehkeun ka
leungeun djalma-djalma, noe koe maneh
18 dipikasijeun. 'Karana maneh koe kami
tangtoe dirahajoekeun, sarta moal roe-
boeh koe pĕdang; ĕnjana mah [b] maneh
bakal ngabogaän njawa sorangan sapĕrti
djarahan, tina sabab maneh ngandĕl ka
kami, lahiran Pangeran. *a* p. 38 : 7. *b* p. 38 : 2.

PASAL 40.

Ijeu teh pangandika, noe didatangkeun
ka Jĕrmia ti Pangeran, sanggeus an-
djeunna koe [a] Nĕboesaradan, kapala toe-
kang peuntjit teja, didjoeroeng moelih
ti nagara Râmah, mantas Jĕrmia koe
andjeunna ditjandak, bari dirante, tjam-
poer djeung sakabeh bojongan ti Jĕroe-
salem djeung ti Joeda, anoe dibojong ka
2 Baboel. 'Tidinja Jĕrmia koe kapala toe-
kang peuntjit teh ditjandak, sarta dila-
hiran kijeu: Pangeran, Allah adjĕngan,
ngandika bade nĕrapkeun katjilakaän
3 kijeu ka ijeu ĕnggon. 'Tah, geus diboek-
tikeun; djadi Pangeran geus midamĕl
sakoemaha pangandikana; [b] sabab ma-
raneh pada dosa ka Pangeran, djeung
hanteu noeroet ka timbalanana; noe
matak maraneh didatangan noe kijeu
4 pĕtana. 'Ari ajeuna, tah, adjĕngan poë
ijeu koe sadkaoela dilesotkeun nja rante,
anoe dina panangan adjĕngan. Oepama
pangrasa adjĕngan pihadeëun miloe
djeung sadkaoela ka Baboel, mangga
miloe, tangtoe [c] koe kaoela dipandĕng;
sabalikna, oepama pangrasa adjĕngan
moal pihadeëun miloe djeung sadkaoela
ka Baboel mah, nja montong. [d] Toeh,
salĕgana tanah aja di pajoeneun adjĕ-
ngan; ka mana bae pangrasa adjĕngan
pihadeëunana djeung pibĕnĕreunana ang-
5 kat, nja ka dinja angkat. 'Djeung sape-
dah teu geura moelih, [lahirna deui]:
Saena moelih ka [e] Gĕdalja, poetra Ahi-
kam, anoe poetra Sapan, noe koe radja
Baboel didjĕnĕngkeun njangking nagara-
nagara Joeda teja, bari toeloej tjalik di
Gĕdalja, di tĕngaheun djalma-djalma;
atawa ka mana bae pangrasa adjĕngan
pibĕnĕreunana angkat, mangga angkat.
Toeloej Jĕrmia koe kapala toekang peun-
tjit teh dipaparin pisangoeëun djeung
pasihan, bari seug didjoeroeng moelih.
6 'Tidinja Jĕrmia soemping ka Gĕdalja
poetra Ahikam, ka Mispa, sarta tjalik
di Gĕdalja, di tĕngaheun djalma-djalma
anoe masih kari dina tanah. *a* p. 39 : 13.

*b* p. 50 : 7. *c* p. 39 : 12. *d* 1 Moesa 34 : 10. *e* 2 Radj. 25 : 22; p. 39 : 14.

7 Mangsa sakabeh kapala balad-balad,
anoe aja di pasisian, nja pribadina sarta
djeung djalma-djalmana, geus ngada-
renge bedja, jen Gĕdalja poetra Ahikam

koe radja Baboel didjĕnĕngkeun njang-
king tanah, sarta jen njangkingkeun ka
dinja lalaki, awewe djeung baroedak,
kitoe deui sawareh eusi tanah noe mis-
8 kin, noe teu dibarojong ka Baboel, 'toe-
loej pada ngadeuheusan ka Gĕdalja, ka
Mispa, nja eta Ismail poetra Nĕtanya,
Johanan djeung Jonatan, doewanana
poetra Kareah, sarta Sĕraja poetra Tan-
hoemet, kitoe deui poetra-poetra Epai,
oerang Nĕtopa, djeung Jĕsanya, poetra
oerang Maäka; nja pribadina sarta
9 djeung djalma-djalmana. 'Ari Gĕdalja,
poetra Ahikam, anoe poetra Sapan teh,
seg soempah ka eta kapala sarta ka
djalma-djalmana, kijeu saoerna: Mon-
tong sarijeun ngawoela ka oerang Kas-
dim; tjaritjing bae dina ijeu tanah, bari
pada ngawoela ka radja Baboel, tangtoe
10 maraneh djamoega. 'Ari kami teja, ma-
sing njaho, kami sĕdja matoeh di Mispa,
baris ngahareupan ka oerang Kasdim,
noe pidaratangeun ka oerang; dĕmi
maraneh mah geura pada ngoempoel-
keun anggoer, boeboewahan djeung mi-
njak, eusikeun ka wawadahan maraneh,
bari tjaritjing di nagara-nagara maraneh,
11 anoe dibogaän koe maraneh. 'Djeung
deui sakabeh oerang Jahoedi, anoe aja
di tanah Moab, anoe aja di oerang Amon,
anoe aja di tanah Edom, sarta noe aja
dina tanah salijan ti eta, mangsa geus
ngadarenge bedja, jen radja Baboel nga-
rikeun sesa di Joeda, sarta jen Gĕdalja,
poetra Ahikam, anoe poetra Sapan, koe
andjeunna didjĕnĕngkeun njangking ka
12 dinja, 'toeloej eta sakabeh oerang Ja-
hoedi pada moelang ti sakabeh ĕnggon
ajana diboewang, sarta daratang ka ta-
nah Joeda, ka Gĕdalja, ka Mispa; seug
pada ngoempoelkeun anggoer djeung
boeboewahan loba katjida.
13 Hidji waktoe Johanan poetra Kareah,
barĕng sakabeh kapala balad-balad noe
aja di pasisian teja, ngadareuheusan ka
14 Gĕdalja, ka Mispa, 'sarta aroendjoekan
ka andjeunna kijeu: Koemaha andjeun
oeninga, jen Baälis, radja oerang Amon,
ngoetoes Ismail poetra Nĕtanya teja,
sina njokot pati andjeun? Dĕmi Gĕdalja
poetra Ahikam teh teu pĕrtjajaeun ka
15 eta kapala-kapala. 'Tidinja Johanan
poetra Kareah teh oendjoekan ka Gĕ-
dalja, di Mispa, ririkipan, pioendjoekna:
Simkoering njoehoenkeun widi leum-
pang, maehan Ismail poetra Nĕtanya
teja, sarĕng djalma hidji ge moal aja
noe nganjahoankeun; pinahaoneun eta
njokot pati andjeun, sarĕng sadajana
oerang Joeda, noe geus koempoel ka
andjeun, pabalĕntjar deui, noe mawi sesa
16 Joeda dongkap ka gĕmpoer? 'Dĕmi lahi-
ran Gĕdalja poetra Ahikam ka Johanan
poetra Kareah teh: Montong teuing mi-
lampah pĕrkara kitoe; karana bohong,
sampejan ngistorikeun Ismail teh.

## PASAL 41.

Dĕmi geus kitoe, [a] dina boelan noe ka-
toedjoeh datang [b] eta Ismail, poetra
Nĕtanya, anoe poetra Elisama, kaäsoep
toeroenan radja djeung gĕgĕden radja,
sarta mawa djalma sapoeloeh, ngadeu-
heusan ka Gĕdalja poetra Ahikam, ka
Mispa; toeloej dalahar di dinja sasarĕ-
2 ngan di Mispa. 'Seug dangdan Ismail
poetra Nĕtanya teh, kitoe deui eta sa-
poeloeh djalma noe reureudjeungan teja,
pek njarabĕt ka [c] Gĕdalja, poetra Ahi-
kam, anoe poetra Sapan teh, koe pĕ-
dang; djadi Ismail maehan eta, noe koe
radja Baboel didjĕnĕngkeun njangking
3 tanah. 'Malah-malah sakabeh oerang
Jahoedi, anoe reureudjeungan djeung an-
djeunna, nja eta djeung Gĕdalja, di Mispa,
kitoe deui sakoer oerang Kasdim, anoe
kapanggih di dinja, nja eta sakoer pra-
4 djoerit, diparaehan koe Ismail. 'Ari geus
kitoe, dina poë noe kadoewa sanggeus
maehan Gĕdalja, keur tatjan aja noe
5 njaho, 'boeroeboel aja djalma ti nagara
Sĕkem, ti Silo djeung ti Samaria, dalapan
poeloeh djalma, geus pada ditjaloekoer
djanggot, djeung papakean beunang njo-
soëk, sarta geus pada noerihan maneh,
marawa pikoerbaneun kadaharan reu-
djeung doepa, rek disanggakeun ka gĕ-
6 dong Pangeran. 'Bral Ismail poetra
Nĕtanya teh ka loewar ti Mispa, ma-
pagkeun eta djalma, leumpangna Ismail
bari tjeurik. Ari geus kitoe, barang am-
prok djeung eta, pok Ismail ngomong ka
darinja: Tjaralik heula ka Gĕdalja poetra
7 Ahikam! 'Dĕmi geus kitoe, barang eta
djalma daratang ka tĕngah nagara, pek
dipareuntjit koe Ismail poetra Nĕtanya
teh, sarta dikana-lombangkeun, nja koe
manehanana djeung koe djalma noe

8 reureudjeungan teja. 'Tatapi aja sapoe-
loeh djalma sabatoer eta noe ngaromong
ka Ismail: Koering moegi oelah dipaehan;
karana koering garadoeh pĕpĕndĕman
diroewang dina lahan; aja tarigoe, gan-
droeng, minjak sarĕng madoe. Heug eta
mah diingkeun, hanteu wara diparaehan
9 reudjeung batoer-batoerna. 'Ari eta lom-
bang, ĕnggon Ismail mitjeun sakabeh
majit eta djalma beunangna maehan ma-
ke lantaran Gĕdalja teja, nja eta noe beu-
nang ngadamĕl radja Asa tina sabab
Baäsa, radja Israil; nja eta koe Ismail
poetra Nĕtanya dieusian koe noe beu-
10 nang njabĕt. 'Toeloej Ismail ngadjarah
sasesana djalma-djalma, noe aja di Mispa,
nja eta [d] poetra-poetra radja noe istri,
djeung sakabeh bae djalma-djalma noe
masih kari di Mispa, noe koe Nĕboesa-
radan, kapala toekang peuntjit teja, geus
ditjangkingkeun ka Gĕdalja poetra Ahi-
kam; eta sakabeh didjarah koe Ismail
poetra Nĕtanya; bral leumpang, sĕdja
meuntas ka oerang Amon.

*a* 2 Radj. 25 : 25. *b* p. 40 : 8. *c* p. 40 : 5. *d* p. 43 : 6.

11 Mangsa [a] Johanan poetra Kareah,
djeung sakabeh kapala balad-balad anoe
reureudjeungan djeung eta, ngadenge
bedja sakoer kagorengan, noe dipigawe
12 koe Ismail poetra Nĕtanya teja, 'pek
pada njokot sakabeh djalma-djalma, bari
toeloej laleumpang, sĕdja mĕrangan ka
Ismail poetra Nĕtanya; prok Ismail teh
kapanggih [b] di sisi tjai gĕde, noe aja di
13 Gibon. 'Ari geus kitoe, barang sakabeh
djalma noe di Ismail narendjo Johanan
poetra Kareah, djeung narendjo sakabeh
kapala balad-balad noe reureudjeungan
djeung Johanan, seug baroengaheun.
14 'Toeloej eta sakabeh djalma, noe koe
Ismail didjarah ti Mispa teja, maralik,
pada moendoer, njalampeurkeun ka Jo-
15 hanan poetra Kareah. 'Dĕmi Ismail poe-
tra Nĕtanya teh minggat ti hareupeun
Johanan, mawa dalapan djalma; kĕbat
16 leumpang ka oerang Amon. 'Tidinja Jo-
hanan poetra Kareah djeung sakabeh
kapala balad-balad noe reureudjeungan
teh, njokot sasesana djalma, noe dibawa
moelang ti Ismail poetra Nĕtanya, ti
Mispa, sanggeus Ismail maehan Gĕdalja
poetra Ahikam teja; nja njokot djalma
lalaki noe djadi pradjoerit, kitoe deui
awewe djeung baroedak, sarta pongga-
wa-ponggawa, sakoer bae noe dibawa
17 moelang ti Gibon; 'bral laleumpang, toe-
loej ngarĕnggon di pamondokan Kim-
ham, anoe deukeut Bet-Lehem, sĕdja
18 kĕbat, asoep ka Mĕsir, 'tina sabab oe-
rang Kasdim; karana pada sijeuneun
koe oerang Kasdim, doemeh Ismail poe-
tra Nĕtanya maehan Gĕdalja poetra Ahi-
kam, noe koe radja Baboel didjĕnĕng-
keun njangking tanah teja. *a* p. 40 : 13.
*b* 2 Sam. 2 : 13.

## PASAL 42.

Tidinja sakabeh kapala balad-balad, ba-
rĕng Johanan poetra Kareah, djeung
Jĕsanya poetra Hosaja, sarta djalma noe
loba, gĕde-leutik, pada ngadareuheus,
2 'sarta malihatoer ka nabi Jĕrmia: Koe-
ring pada sĕdja njanggakeun panoenoe-
hoen ka pajoeneun andjeun; nja moegi
mangnĕdakeun koering sadaja ka Pa-
ngeran, Allah andjeun, mangnĕdakeun
ijeu sadaja noe djadi sesa; karantĕn koe-
ring asal loba kantoen saeutik, sakoe-
maha koering teh katingali koe sotja
3 andjeun; 'moegi-moegi Pangeran, Allah
andjeun, ka koering sadaja maparin nja-
ho djalan lakonaneun koering, kitoe deui
4 pĕrkawis lampahkeuneun koering. 'Ari
saoer nabi Jĕrmia ka darinja: Koe ka-
oela dimakboel; masing njaho, kaoela
sĕdja nĕnĕda ka Pangeran, Allah mara-
neh, noeroetkeun omongan maraneh;
dĕmi geus kitoe, naon bae pangandika,
walon Pangeran ka maraneh, koe kaoela
tangtoe dinjahokeun ka maraneh, moal
aja noe koe kaoela disidĕmkeun ka ma-
5 raneh. 'Pihatoerna deui ka Jĕrmia: Pa-
ngeran, noe djadi Saksi satoehoe sarĕng
sajaktos, moegi noedoeh ka koering sa-
daja, manawi koering teu ngalampah-
keun tĕroes sapangandika, noe koe Pa-
ngeran, Allah andjeun, bade didatangkeun
ka andjeun baris ka koering sadaja.
6 'Poerwa koering ngadjoeroengkeun an-
djeun, boh sae, boh awon, koering soe-
mĕdja aranoet ka timbalan Pangeran,
Allah koering sadaja; soepaja koering
pada djamoega, ari aranoet ka timbalan
Pangeran, Allah koering sadaja.
7 Ari geus kitoe, kaheuleutan sapoeloeh
poë, aja pangandika Pangeran ka Jĕr-
8 mia. 'Tidinja Jĕrmia njaoer Johanan
poetra Kareah, djeung sakabeh kapala

balad-balad anoe reureudjeungan djeung
eta, kitoe deui djalma noe loba, noe
9 gĕde sarta noe leutik, 'bari toeloej di-
lahiran kijeu: Ari pĕrkara maraneh nga-
djoeroengkeun kaoela ka Pangeran, soe-
paja njanggakeun panoenoehoen mara-
neh ka pajoeneunana teja, kijeu timbalan
10 Pangeran, Allah Israil: 'Oepama mara-
neh matoeh dina ijeu tanah, [a] tangtoe
maraneh koe kami diadĕgkeun, sarta
moal diroentoehkeun; djeung maraneh
koe kami tangtoe dipĕlak, sarta moal
ditjaboet; karana kami handjakal koe
hal katjilakaän, noe koe kami geus di-
11 damĕl ka maraneh. 'Oelah sarijeun koe
radja Baboel, noe koe maraneh dipika-
sijeun; oelah sarijeun koe eta, lahiran
Pangeran; karana kami noe njarĕngan
ka maraneh, pikeun njalamĕtkeun ka
maraneh, djeung pikeun ngaloepoetkeun
12 maraneh ti leungeunna. 'Sarta kami ka
maraneh tangtoe maparin kawĕlasan,
sina wĕlaseun ka maraneh, djeung sina
moelangkeun maraneh ka tanah mara-
13 neh. 'Sabalikna, oepama maraneh ngo-
mong kijeu: Moal koela maratoeh dina
ijeu tanah, nandakeun maraneh teu noe-
roet ka timbalan Pangeran, Allah ma-
14 raneh; 'bari ngomong: Moal, anggoer
koela arasoep ka Mĕsir; di dinja koela
moal nendjo pĕrang, moal ngadenge sora
sangkakala, djeung moal langlajeuseun
hakaneun; nja di dinja koela sĕdja ma-
15 ratoeh: 'moen kitoe mah, eh sesa Joeda!
ajeuna geura darengekeun pangandika
Pangeran: Kijeu timbalan Pangeran sa-
wadya-balad, Allah Israil: Oepama ma-
raneh toeloes mĕnĕrkeun beungeut, leum-
pang ka Mĕsir, sarta toeloes arasoep
16 ngoembara di dinja mah: 'geus kitoe
pĕdang, noe koe maraneh dipikasijeun
teh, tangtoe njoesoel ka maraneh ka
dinja, ka tanah Mĕsir; kitoe deui lang-
lajeuseun, noe koe maraneh dipake sa-
lĕmpang teh, tangtoe montel ka mara-
neh ka dinja, ka Mĕsir; seug maraneh
17 paraeh di dinja. 'Kitoe pidjadieunana
sakabeh djalma, noe mĕnĕrkeun beu-
ngeutna asoep ka Mĕsir, ngoembara di
dinja; tangtoe paraeh [b] koe pĕdang, koe
langlajeuseun djeung koe pagĕboeg; sarta
maranehanana moal aja noe ngĕdjat ata-
wa noe minggat, njingkiran katjilakaän,
noe koe kami rek didatangkeun ka da-
18 rinja. 'Karana kijeu timbalan Pangeran
sawadya-balad, Allah Israil: Sakoemaha
bĕndoe kami djeung wĕra kami geus
dikoetjoerkeun ka priboemi Jĕroesalem,
nja kitoe wĕra kami ĕngke dikoetjoer-
keun ka maraneh, lamoen toeloes ma-
raneh asoep ka Mĕsir; [c] sarta maraneh
pikeunaeun soepata, djeung djadi matak
mĕlĕngĕk, kitoe deui djadi sapaeun
djeung hinakeuneun, sarta moal naren-
19 djo deui ijeu ĕnggon. 'Pangandika Pa-
ngeran hal maraneh, eh sesa Joeda:
Poma oelah arasoep ka Mĕsir; masing
kanjahokeun koe maraneh, jen kaoela
poë ijeu ĕnggeus ngingĕtan ka maraneh.
20 'Geus poegoeh maraneh njasabkeun diri
sorangan; karana maraneh geus ngadjoe-
roengkeun kaoela ka Pangeran, Allah
maraneh, bari omong maraneh: Koering
pangnĕdakeun ka Pangeran, Allah koe-
ring sadaja; sarta sakoemaha noe bade
ditimbalkeun koe Pangeran, Allah koe-
ring, moegi njahokeun ka koering, tang-
toe koe koering sadaja dilampahkeun.
21 'Ari poë ijeu koe kaoela ĕnggeus dinja-
hokeun ka maraneh, orokaja maraneh
teu noeroet ka timbalan Pangeran, Al-
lah maraneh, sakoer noe koe andjeunna
didatangkeun ka kaoela baris ka ma-
22 raneh. 'Dĕmi ajeuna, masing kanjaho-
keun koe maraneh, jen maraneh tangtoe
paeh koe pĕdang, koe langlajeuseun
djeung koe pagĕboeg, dina ĕnggon noe
koe maraneh dipikasoeka, sĕdja asoep,
sĕdja ngoembara di dinja.

*a* p. 24:6. *b* p. 29:17. *c* p. 29:18.

## PASAL 43.

Ari geus kitoe, barang Jĕrmia parantos
ngalahirkeun ka eta sakabeh djalma-
djalma sadajana pangandika Pangeran,
Allah maranehanana, noe koe Pangeran
Allahna didatangkeun ka andjeunna ba-
ris ka maranehanana, nja eta sadajana
2 pangandika noe tadi teja, 'pok ngomong
Asarja poetra Hosaja, djeung [a] Johanan
poetra Kareah, sarta eta sakabeh djalma
noe barĕdĕgong, kijeu aromongna ka Jĕr-
mia: Adjĕngan misaoer bohong; moal
ĕnja adjĕngan koe Pangeran, Allah ka-
oela sadaja, dipiwarang misaoer, jen:
Maraneh oelah waka arasoep ka Mĕsir,
3 ngoembara di dinja. 'Estoena mah [b] Ba-
roek poetra Neria ngangsonan adjĕngan,

soepaja goreng ka kaoela sadaja; pambrihna njelehkeun kaoela ka leungeun oerang Kasdim, sina maehan ka kaoela djeung sina ngabojong kaoela ka Baboel.
4 'Djadi Johanan poetra Kareah, djeung sakabeh kapala balad-balad, sarta djalma noe loba teh, hanteu noeroet ka timbalan Pangeran, [c] noe miwarang ma-
5 toeh di tanah Joeda teja. 'Anggoer Johanan poetra Kareah djeung sakabeh kapala balad-balad teh seg njokot sasesana oerang Joeda, sakoer noe maroelang ti sakabeh bangsa-bangsa ajana diboewang, hajang ngantjik deui di ta-
6 nah Joeda teja, 'lalaki, awewe djeung baroedak, kitoe deui [d] poetra-poetra radja noe istri, djeung sakabeh bae djiwa, noe koe Nĕboesaradan, kapala toekang peuntjit, ditinggalkeun di Gĕdalja, poetra Ahikam, anoe poetra Sapan teja; malah njokot nabi Jĕrmia djeung Ba-
7 roek poetra Neria; 'toeloej laleumpang ka tanah Mĕsir; karana teu naroeroet ka timbalan Pangeran; tidinja daratang ka nagara [e] Tahpanhes. *a* p. 42 : 1. *b* p. 36 : 4. *c* p. 42 : 10. *d* p. 41 : 10. *e* p. 2 : 16.

8 Ari geus kitoe aja pangandika Pangeran ka Jĕrmia di Tahpanhes, kijeu
9 pangandikana: 'Maneh geura njokot batoe galĕde koe leungeun maneh, seug koe maneh bĕbĕskeun ka taneuh porang, noe aja di pameuleuman, anoe aja di lawang gĕdong Piraon, di Tahpanhes, sing kasaksian koe oerang Jahoedi;
10 'djeung maneh koedoe mitjatoer ka darinja: Kijeu timbalan Pangeran sawadyabalad, Allah Israil: Masing nganjahokeun, kami rek miwarangan ngala Nĕboekadnesar, radja Baboel, [a] abdi kami; sarta korsina koe kami rek diteundeun dina loehoer eta batoe, noe koe kami dibĕbĕskeun; djeung Nĕboekadnesar bakal masangkeun gĕrĕbongna di loehoe-
11 reun eta. 'Ana geus datang, seg eta bakal ngagĕboegan tanah Mĕsir; [b] sahasaha noe baris ka maot, nja ka maot; saha-saha noe baris ka pangdjarahan, nja ka pangdjarahan; djeung saha-saha noe baris ka pĕdang, nja ka pĕdang.
12 'Malah kami bakal ngajakeun seuneu dina imah-imah [c] aällahan Mĕsir; koe Nĕboekadnesar eta bakal dihoeroean, ari aällahanana bakal didjarah; djeung Nĕboekadnesar pimakeëun tanah Mĕsir sakoemaha toekang ngangon make badjoena; sarta pika-loewareun deui ti dinja
13 kalawan salamĕt. 'Toer Nĕboekadnesar teh bakal meupeuskeun tihang brahala di Bet-Semes, noe aja di tanah Mĕsir; djeung imah-imah aällahan Mĕsir koe eta bakal dihoeroean koe seuneu.
*a* p. 25 : 9. *b* p. 15 : 2; Djak. 11 : 9. *c* p. 46 : 25.

## PASAL 44.

Ijeu teh pangandika, noe didatangkeun ka Jĕrmia, baris ka sakabeh oerang Jahoedi, [a] noe tjaritjing di tanah Mĕsir, nja eta noe tjaritjing di nagara Migdol, di nagara Tahpanhes, di nagara Nop, djeung di tanah Patros; ari pangandi-
2 kana: 'Kijeu timbalan Pangeran sawadyabalad, Allah Israil: Maraneh geus pada nendjo sakoer katjilakaän, noe koe kami didatangkeun ka Jĕroesalem djeung ka sakabeh nagara Joeda; geuning, geus pada tarikolot mangsa ajeuna, datang
3 ka taja djalma noe ngeusian; 'tina sabab kagorenganana, noe koe eta dilalampahkeun, matak ngabĕndoekeun kami; nja pada leumpang, ngoekoes djeung ngabakti [b] ka aällahan, noe tadina teu kanjahoan koe maranehanana, boh koe diri maranehanana, boh koe maraneh,
4 boh koe karoehoen maraneh. 'Ari kami ka maraneh geus miwarangan sakabeh abdi kami, nja eta nabi-nabi teja, [c] miwarang teh ti saban isoek-isoek, timbalan kami: Poma oelah marigawe lampah kagiroekan kitoe, noe dipikageuleuh
5 koe kami. 'Dĕmi eta [d] teu ngadarenge, teu njarondongkeun tjeuli-tjeuli atjan, hanteu tobat mitjeun kagorenganana, ĕmboeng eureun ngoekoes ka aällahan.
6 'Anoe matak wĕra kami reudjeung bĕndoe kami dikoetjoerkeun, heug ngagĕdoer di nagara-nagara Joeda djeung di loeloeroeng-loeloeroeng Jĕroesalem; sarta pada datang ka tarikolot nja soewoeng, sakoemaha noe geus boekti mang-
7 sa ajeuna. 'Ari ajeuna, kijeu timbalan Pangeran, Allah sawadya-balad, Allah Israil: Na koe naon maraneh marigawe kagorengan sakitoe gĕde, matak njilakakeun diri maraneh, soepaja di maraneh dibasmi lalaki djeung awewe, boedak djeung orok, leungit ti tĕngah Joeda, datang ka teu ngarikeun sesa
8 di diri maraneh; 'lantaran [e] maraneh

ngabĕndoekeun kami koe djidjijeunan
leungeun maraneh, lantaran ngoekoes
ka aällahan di tanah Mĕsir, anoe koe
maraneh geus diasoepan sĕdja ngoem-
bara di dinja; sangkan maraneh dibasmi,
djeung sangkan maraneh djadi sapaeun
djeung hinakeuneun di sakabeh bangsa
9 noe di boemi? 'Naha maraneh geus poho
kana kagorengan karoehoen maraneh,
djeung kana kagorengan radja-radja
Joeda, sarta kana kagorengan awewe-
awewena, kitoe deui kana kagorengan
diri maraneh, djeung kana kagorengan
pamadjikan-pamadjikan maraneh, noe
dilalampahkeun di tanah Joeda sarta
di loeloeroeng-loeloeroeng Jĕroesalem
10 teja? 'Tĕpi ka mangsa ajeuna eta teh
tatjan [f] rĕmoek atina, djeung teu sa-
rijeuneun, teu ngalakonan toret kami
djeung pikoekoeh kami, noe koe kami
dipaparinkeun di hareupeun maraneh
sarta di hareupeun karoehoen maraneh.
11 'Koe sabab eta, kijeu timbalan Pangeran
sawadya-balad, Allah Israil: Masing nja-
ho, [g] kami rek njanghareup ka maraneh
soepaja tjilaka, soepaja dibasmi sabangsa
12 Joeda. 'Nja eta kami rek njandakan
sesa Joeda, [h] sakoer noe geus mĕnĕr-
keun beungeutna asoep ka Mĕsir, sĕdja
ngoembara di dinja; tangtoe toempĕs
sakabeh di tanah Mĕsir; nja piroeboe-
heun koe pĕdang, nja pitoempĕseun koe
langlajeuseun, boh noe leutik, boh noe
gĕde; piparaeheun koe pĕdang djeung
koe langlajeuseun; [i] sarta pikeunaeun
soepata, djeung pidjadieun matak mĕ-
lĕngĕk, toer pidjadieun sapaeun djeung
13 hinakeuneun. 'Karana kami bakal njiksa
ka sakoer noe tjaritjing di tanah Mĕ-
sir, sakoemaha kami geus njiksa ka
Jĕroesalem, [j] koe pĕdang, koe langla-
14 jeuseun djeung koe pagĕboeg. 'Djadi di
pĕlĕbah sesa Joeda, noe geus arasoep
ka tanah Mĕsir sĕdja ngoembara di
dinja, moal aja noe minggat atawa noe
ngĕdjat, geusan moelang ka tanah Joeda,
[k] noe dipikangĕn koe pikir maraneha-
nana, hajang moelang, hajang ngĕnggon
deui di dinja; karana moal aja noe moe-
lang, kadjaba ti noe rahajoe.

*a* p. 43 : 7. *b* 5 Moesa 32 : 17. *c* p. 7 : 25; 25 : 4. *d* p. 7 : 24. *e* p. 25 : 6, 7. *f* Djab. 51 : 19. *g* p. 21 : 10. *h* p. 42 : 15. *i* p. 42 : 18. *j* p. 24 : 10. *k* p. 22 : 27.

15 Tidinja eta sakabeh djalma noe nja-
rahoëun jen pamadjikanana sok nga-
roekoes ka aällahan, kitoe deui sakabeh
awewe noe djaronghok, koempoelan gĕ-
de pisan, nja eta sakabeh djalma noe
tjaritjing di tanah Mĕsir, di Patros teja,
pada ngadjawab ka Jĕrmia, kijeu dja-
16 wabna: 'Ari moenggoeh eta kasaoeran,
noe koe adjĕngan disaoerkeun ka kaoela
sakabeh, mawa padjĕnĕngan Pangeran,
[a] kaoela moal ngagaroegoe ka adjĕngan.
17 'Satĕrangna kaoela pada sĕdja ngalam-
pahkeun sakoer omongan, noe geus ka
loewar ti biwir kaoela, sĕdja ngoekoes
ka [b] radja langit noe istri, djeung nji-
tjikeun koerban inoeman pikeun eta,
sakoemaha kaoela geus ngalampahkeun,
nja diri kaoela djeung karoehoen kaoela,
nja para radja djeung para kapala ka-
oela, di nagara-nagara Joeda sarta di
loeloeroeng-loeloeroeng Jĕroesalem; ka-
rana harita kaoela sareubeuh kahaka-
nan, sarta pada djamoega, teu ngarasa
18 katjilakaän. 'Dĕmi ti mangsa kaoela
eureun ngoekoes ka radja langit noe
istri, djeung njitjikeun koerban inoeman
pikeun eta mah, kaoela pada kakoe-
rangan saniskara, sarta toempĕs koe
19 pĕdang djeung koe langlajeuseun.'Djeung
deui satijap-tijap kaoela ngaroekoes ka
radja langit noe istri, djeung njitjikeun
koerban inoeman pikeun eta, naha ka-
oela njarijeun koeweh pikeun eta baris
ngaroepakeun eta, sarta njitjikeun koer-
ban inoeman pikeun eta, karah teu ka-
20 lawan salaki kaoela? 'Ngalahir Jĕrmia
ka eta sakabeh djalma, ka lalaki djeung
ka awewe, nja eta ka salobana djalma
noe pada ngadjawab kitoe ka andjeunna,
21 kijeu lahirna: 'Ari eta pĕrkara ngoekoes,
noe koe maraneh dilalampahkeun di
nagara-nagara Joeda djeung di loeloe-
roeng-loeloeroeng Jĕroesalem, nja koe
diri maraneh djeung koe karoehoen ma-
raneh, koe radja-radja maraneh djeung
koe kapala-kapala maraneh, tĕgĕs koe
djalma saeusi tanah teja, saĕnjana Pa-
ngeran geus djadi emoet sarta geus djadi
22 manah ka dinja; 'moenggah Pangeran
geus teu jasaeun wajahna deui, tina sa-
bab kagorengan pagawean maraneh, tina
sabab kagiroekan, noe dilalampahkeun
koe maraneh teja; [c] nja eta noe djadi
matak tanah maraneh tarikolot djeung
soewoeng, sarta keuna panjapa, wani

taja djalma noe ngeusian, sakoemaha
23 noe geus boekti ajeuna. 'Tina sabab ma-
raneh ngaroekoes, djeung sapedah mara-
neh ngadosa ka Pangeran, djeung teu
ngadenge ka timbalan Pangeran, sarta
teu ngalakonan toretna, pikoekoehna
djeung pĕrtelaänana; kitoe sababna noe
matak maraneh kataradjang katjilakaän
sakijeu, sakoemaha noe geus boekti
ajeuna. *a* p. 18:12; 43:2. *b* p. 7:18. *c* p. 25:18.
24 Ngalahir deui Jĕrmia ka eta sakabeh
djalma djeung ka eta sakabeh awewe:
Eh, sakabeh oerang Joeda, noe aja di
tanah Mĕsir! geura darengekeun ijeu pa-
25 ngandika Pangeran: 'Kijeu timbalan Pa-
ngeran sawadya-balad, Allah Israil, tim-
balanana: Maraneh djeung pamadjikan
maraneh nja ngaromong koe biwir, nja
dilaksanakeun koe leungeun maraneh;
ari omong maraneh: Koela tangtoe pisan
nĕkanan nadar, noe koe koela geus dina-
darkeun, sĕdja ngoekoes ka radja langit
noe istri, djeung sĕdja njitjikeun koer-
ban inoeman pikeun eta; mana geura
prak boektikeun nadar maraneh, sarta
26 geura pek tĕkanan nadar maraneh. 'Koe
sabab eta, eh sakabeh oerang Joeda, noe
tjaritjing di tanah Mĕsir! geura dare-
ngekeun ijeu pangandika Pangeran: Ma-
sing njaho, [a] kami soempah njĕboet djĕ-
nĕngan kami noe agoeng, timbalan Pa-
ngeran, eta sakabeh oerang Joeda, noe
di satanah Mĕsir, hidji ge hamo aja deui
noe njĕboet djĕnĕngan kami koe biwir,
ngomong kijeu: [b] Dĕmi djoemĕnĕnging
27 Goesti Pangeran. 'Masing njaho, [c] kami
ngadjaga ka maraneh, soepaja tjilaka,
lain soepaja bagdja; nja eta sakabeh
oerang Joeda noe di tanah Mĕsir teh
bakal toempĕs koe pĕdang djeung koe
langlajeuseun, datang ka bejakna pisan.
28 'Ari noe rahajoe tina pĕdang pimaroe-
langeun ti tanah Mĕsir ka tanah Joeda,
djalma saeutik; sarta sasesana oerang
Joeda, sakoer noe geus arasoep ka tanah
Mĕsir sĕdja ngoembara di dinja, bakal
pada nganjahokeun, anoe mana noe pi-
boektieun, pangandika kami atawa omo-
29 ngan maranehanana. 'Sarta [d] kijeu pitan-
daeunana ka maraneh, lahiran Pangeran,
jen kami tangtoe njiksa ka maraneh
dina ijeu ĕnggon, soepaja maraneh pada
nganjahokeun, jen pangandika kami
tangtoe piboektieun ka maraneh, matak
30 tjilaka: 'kijeu timbalan Pangeran: Ma-
sing njaho, Piraon Hopra, radja Mĕsir,
ĕngke koe kami diselehkeun ka leungeun
moesoehna, djeung ka leungeun sakoer
noe ngarah patina; [e] sakoemaha kami
bareto njelehkeun Sidkia, radja Joeda,
ka leungeun Nĕboekadnesar, radja Ba-
boel, moesoehna, anoe ngarah patina
teja. *a* p. 22:5; 49:13. *b* p. 4:2. *c* p. 1:12.
*d* 2 Moesa 3:12. *e* p. 34:21; 39:5.

## PASAL 45.

Ijeu teh lahiran, noe koe nabi Jĕrmia
dilahirkeun ka [a] Baroek poetra Neria,
mangsa eta sadajana pangandika koe
Baroek ditoeliskeun ti lambĕj Jĕrmia,
didjijeun kitab, mĕnĕran kaopat taoenna
Jojakim poetra Josia teja djoemĕnĕng
2 radja Joeda; ari lahiranana: 'Kijeu tim-
balan Pangeran, Allah Israil, ka maneh,
3 Baroek: 'Tjarek maneh: Pibalaïeun aing!
karana kasangsaraän aing koe Pangeran
diwoewoehan deui kasoesahan; [b] aing
geus lĕsoe balas roehah-rahoeh, djeung
4 teu pisan manggih reureuh! 'Maneh koe-
doe mitjatoer kijeu ka Baroek teh: Kijeu
timbalan Pangeran: Masing njaho, anoe
beunang kami ngadĕgkeun, koe kami rek
diroentoehkeun; sarta noe beunang ka-
mi mĕlak, koe kami rek ditjaboet, tĕgĕs
5 ijeu tanah sakoeriling. 'Ari maneh teja,
naha rek nejangan barang noe araheng
pikeun diri maneh? Poma oelah nejangan
noe kitoe; karana, masing njaho, kami
rek ngadatangkeun katjilakaän ka sa-
niskara daging, lahiran Pangeran; tatapi
ka maneh mah kami rek maparin njawa
diri maneh, [c] sapĕrti djarahan, di saka-
beh ĕnggon anoe koe maneh bakal dida-
tangan. *a* p. 36:4, 32. *b* Djab. 6:7. *c* p. 38:2.

## PASAL 46.

Ijeu teh pangandika Pangeran, noe di-
datangkeun ka nabi Jĕrmia hal bangsa
kapir.
2 [a] Pĕrkara Mĕsir; hal balad [b] Piraon
Nĕko, radja Mĕsir, anoe aja di sisi tji
Prat, di nagara Karkĕmis, anoe diĕleh-
keun koe Nĕboekadnesar, radja Baboel,
mĕnĕran kaopat taoenna Jojakim poetra
Josia teja djoemĕnĕng radja Joeda.
*a* Jĕs. 19; Jĕh. 29. *b* 2 Bab. 35:20.
3 Geura pada pĕtakeun tameng djeung
4 kĕpĕng, bari seg maradjoe pĕrang! 'Eh,

toekang toempak kareta! geura pada
pasangkeun koeda, bari seg taroempak;
koedoe ngadjarantĕng make balakoetak;
geura karĕdapan toembak, bari parake
5 badjoe kĕre! 'Naha mana kitoe? Katen-
djo koe kaoela eta teh galeder, aloen-
doer ka toekang; dalah prawirana areleh,
laloempatan kaboer, teu njorejang-njo-
rejang atjan; [a] panjingsijeunan ti sakoe-
6 riling, lahiran Pangeran. 'Noe tangginas
teu meunang kaboer, noe pĕrkosa teu
meunang rahajoe. Sabeulah ti kaler, di
sisi tji Prat, eta pada titadjong, seg
7 patingdjaropak. 'Saha eta noe ngaleu-
geudeut sapĕrti bangawan, noe ngadĕ-
8 rĕngdĕng tjaina tjara waloengan? 'Nja
Mĕsir noe ngaleugeudeut tjara banga-
wan, djeung tjaina ngadĕrĕngdĕng sa-
pĕrti waloengan. Ari omongna: Aing dek
indit, dek ngalipoetan boemi; dek nga-
9 gĕmpoer nagara katoet priboemina. 'Eh
koeda! geura broel; eh kareta! geura
pada gĕrĕdĕg; djeung koedoe boedal
para prawira: oerang Koes djeung oerang
Poet, noe njikĕp kĕpĕng; kitoe deui
oerang Loed, [b] noe njikĕp djeung mĕn-
10 tang gondewa. 'Dĕmi eta poĕan bade
Goesti Pangeran sawadya-balad, nja poë
pamalĕsan, kĕrsana malĕs ka satroe-
satroena; ari pĕdang bakal ngahakan da-
tang ka seubeuhna, djeung bakal weureu
koe gĕtih eta; [c] karana Goesti Pangeran
sawadya-balad teh kagoengan koerban
11 di tanah kaler, sisi tji Prat. 'Eh parawan,
anak Mĕsir! geura indit ka Gilad, [d] ngala
geutah tamba; maneh tatamba loba ge
teu hasil; euweuh pelester keur maneh.
12 'Bangsa geus pada ngadenge bedja hal
kawirangan maneh, sarta boemi teh pi-
noeh koe dĕdĕngekan maneh; karana
prawira padoepak djeung pada prawira,
bloek raroeboeh barĕng doewanana.

*a* p. 6 : 25. *b* Jĕs. 66 : 19. *c* Jĕs. 34 : 6 ; Sĕp. 1 : 7. *d* p. 8 : 22; 51 : 8, 9.

13 Ijeu teh pangandika, noe koe Pange-
ran diandikakeun ka nabi Jĕrmia, [a] hal
pidatangeunana Nĕboekadnesar, radja
Baboel, baris ngelehkeun tanah Mĕsir.

*a* p. 44 : 30.

14 Geura pada oewarkeun di tanah Mĕ-
sir, djeung aloetarakeun di nagara Mig-
dol, sarta aloetarakeun di nagara Nop
djeung di Tahpanhes, kijeu nja ngaro-
mong: Geura ngadjantĕng, sarta sing
tarapti; karana pĕdang geus ngahakan
15 sakoeriling maneh. 'Na koe naon pra-
djoerit maneh noe garagah teh dikĕ-
boetkeun? Taja noe tagĕn, sabab koe
16 Pangeran didjongklokkeun. 'Loba noe
disina titadjong, malah laboeh patoem-
pang-tindih djeung batoer; sarta ngaro-
mong: Hajoe dangdan, oerang balik ka
bangsa oerang djeung ka tanah asal
oerang, tina sabab panganijaja pĕdang!
17 'Pada ngagĕro di dinja: Ari Piraon,
radja Mĕsir teh, sok ngĕlĕntroeng; mang-
sa noe pasti koe eta geus diantĕp nga-
18 liwat. 'Dĕmi hiroep kami! [a] lahiran
Radja, noe padjĕnĕnganana Pangeran
sawadya-balad teh: saĕnjana, tjara goe-
noeng Tabor di goenoeng-goenoeng,
djeung sapĕrti goenoeng Karmel noe di
sisi laoet, nja kitoe itoe pidatangeunana.
19 'Eh priboemi, anak Mĕsir! geura tjatja-
wis baris maneh dibojong; karana Nop
ĕngke djadi soewoeng, sarta dihoeroe,
20 wani taja djalma noe ngeusian. 'Ari
Mĕsir teh ibarat anak sapi aloes pisan;
hol aja noe pimotongeun, [b] datangna ti
21 kaler. 'Kitoe deui pradjoeritna boeroeh
noe di tĕngahna ibarat anak sapi beu-
nang ngalĕbĕng; saĕnjana eta oge pada
malik, kalaboer sarerejana, taja noe
tagĕn; karana poë pibalahieunana geus
ninggang ka darinja, geus nĕpi ka wak-
22 toena disiksa. 'Sora Mĕsir bakal lalaoe-
nan tjara oraj; karana itoe pimaradjoe-
eun mawa balad, djeung bakal pada nga-
datangan ka dinja marawa kampak,
23 sapĕrti toekang noewar kai. 'Pek leu-
weungna koe itoe bakal ditjatjar, lahiran
Pangeran, sanadjan teu beunang dikira-
kira; wantoe itoe loba alah batan si-
24 meut, taja bilanganana. 'Anak Mĕsir teh
meunang era, diselehkeun ka leungeun
25 bangsa kaler.'Timbalan Pangeran sawad-
ya-balad, Allah Israil: Masingnjaho, kami
rek njiksa ka [c] Amon di nagara No,
djeung ka Piraon, sarta ka Mĕsir, kitoe
deui ka [d] aällahanana, djeung ka radja-
radjana; nja eta ka Piraon, djeung ka
26 sakoer noe ngarandĕl ka dinja. 'Sarta
koe kami eta rek disarelehkeun [e] ka
leungeun djalma noe ngararah patina,
nja ka leungeun Nĕboekadnesar, ra-
dja Baboel, djeung ka leungeun raha-
jatna; dĕmi sanggeusna kitoe Mĕsir
teh bakal dieusian deui djalma, sapĕrti

keur djaman ka toekang, lahiran Pa-
ngeran. *a* p. 48 : 8. *b* p. 1 : 14. *c* Nah. 3 : 15.
*d* p. 43 : 12. *e* p. 21 : 7.
27 Tatapi [a] ari maneh mah, eh Jakoeb,
abdi kami! oelah sijeun-sijeun; sarta ma-
neh, Israil! oelah reuwas-reuwas; karana,
masing njaho, maneh koe kami tangtoe
disalamĕtkeun, ditjandak ti noe djaoeh-
djaoeh; nja toeroenan maneh ditjandak
ti tanah pangdjarahanana; tanwande Ja-
koeb pimoelangeun, toeloej kĕrta nja gĕ-
nah, sarta moal aja noe matak reuwas.
28 'Mana maneh, Jakoeb, abdi kami! oelah
sijeun-sijeun, lahiran Pangeran; karana
kami noe njarĕngan ka maneh; karana
kami kĕrsa ngadamĕl pĕrkara mejakkeun
di sakabeh bangsa, ĕnggon maneh koe
kami diboewang; dĕmi ka maneh mah
kami moal ngadamĕl pĕrkara mejakkeun,
ngan maneh rek dipĕpĕrih tĕroes djeung
kaädilan; ari njiksa mah, moal hanteu
njiksa ka maneh. *a* p. 30 : 10.

## PASAL 47.

Ijeu teh pangandika Pangeran, noe di-
datangkeun ka nabi Jĕrmia hal pĕrka-
ra oerang Pĕlisti, samemeh Piraon nge-
lehkeun nagara Gasa.
2 Kijeu timbalan Pangeran: Toeh, tjai
geus oenggah ti kaler, tangtoe pidjadi-
eun waloengan tjaäh, ngeueum tanah
djeung saeusi-eusina, kitoe deui nagara
katoet priboemina; ari manoesa bakal
tingdjalĕrit, estoe sakabeh priboemi ta-
3 nah bakal maridangdam. 'Tina [a] sora
plok-plokan talapok koedana noe rosa,
tina goeroedoeg karetana, tina ngagoe-
roeh rodana, bapa teu tolih ka anak,
4 tina ngeplek leungeunna; 'koe hal poë
noe pidatangeun, baris ngaroeksak saka-
beh oerang Pĕlisti, baris ngabasmi oeng-
gal-oenggal pangbantoe Tiroes djeung
Sidon, pangbantoe noe masih kari; ka-
rana Pangeran bade ngaroeksak oerang
5 Pĕlisti, [b] sesa oerang poelo Kaptor. 'Na-
gara Gasa kadatangan goendoel; nagara
Askĕlon katitiwasan, katoet sesa lĕbak
maranehanana. Sabaraha pililaeunana
deui maneh nja rek [c] noerihan awak?
6 'Adoeh, [d] pĕdang Pangeran! sabaraha
pililaeunana deui maneh nja rek teu
eureun? Geura asoep deui ka sarangka
maneh, reureuh atoeh, sarta tjitjing!
7 'Pimanaeun maneh nja rek eureun? Da
Pangeran geus maparin timbalan ka eta
pĕdang; ka Askĕlon djeung ka basisir
laoet, ka dinja dikĕrsakeunana.
*a* Jĕs. 5 : 28. *b* 1 Moesa 10 : 14; Am. 9 : 7. *c* p. 41 : 5;
48 : 37. *d* p. 12 : 12; 25 : 29.

## PASAL 48.

Pĕrkara Moab. *a* Jĕs. 15 : 1.
Kijeu timbalan Pangeran sawadya-
balad, Allah Israil: Balai nagara Nĕbo!
karana geus diroeksak; nagara Kirjataim
meunang era, geus dibeunangkeun; koeta
noe loehoer teh meunang era sarta ba-
2 loewas. 'Moab teh geus taja poedjieun
deui; di nagara Hesbon geus pada mikir-
mikir baris njilakakeun ka Moab; [pok-
na]: Hajoe, oerang basmi eta, leungitkeun
kabangsaänana! Maneh oge, Madmen!
ĕngke disina djĕmpe, geus tangtoe ka-
3 oedag koe pĕdang. 'Ti nagara Horonaim
aja sora djĕdjĕritan; katiwasan, nja ka-
4 roeksakan gĕde. 'Moab teh geus roeksak;
djalmana noe laleutik patingdjalĕrit ta-
5 rarik pisan. 'Saestoena nandjakna dina
tandjakan Loehit bari tjeurik tingsalĕ-
groek; saĕnjana dina poedoenan Horo-
naim pada ngadenge djĕdjĕritan soekĕr
6 pisan, alok-alok kabalahian. 'Geura ka-
laboer, rahajoekeun diri maraneh! Tatapi
eta teh pidjadieun [a] ibarat noe boeroen-
7 doel di tĕgal lĕga. 'Karana sapedah ma-
neh ngandĕl ka djidjijeunan maneh djeung
ka doenya-brana maneh, noe matak ma-
neh ge ĕngke dibeunangkeun; ari [b] si
Kamos bakal ka loewar dibojong, pang-
8 hoeloena djeung kapalana sarereja. 'Ari
toekang ngaroeksak teh bakal ngada-
tangan ka oenggal nagara, wani nagara
hidji ge moal aja noe pirahajoeëun; ma-
lah lĕbakna bakal digĕmpoer, djeung
tanahna rata bakal ditoempoer; reh ki-
9 toe timbalan Pangeran. 'Tjik, Moab teh
berean djangdjang, sina hibĕr ka loewar;
ari nagarana pada pidjadieun soewoeng,
datang ka taja djalma noe ngeusian.
10 'Keuna panjapa oenggal-oenggal djalma,
noe kĕndor ngalampahkeun padamĕlan
Pangeran; djeung keuna panjapa oeng-
gal-oenggal djalma, noe ngahalangan pĕ-
11 dangna ka gĕtih eta. 'Ari Moab teh gĕ-
naheun ti ngongorana, [c] sarta tjitjing
bae dina tampĕranana, hanteu pisan di-
tjitjikeun ti wadah ka wadah deui, djeung
hanteu pisan njorang dibojong; pedah

kitoe tĕtĕp rasana, djeung seungitna han-
12 teu owah. 'Koe sabab eta, masing njaho,
pidatangeun mangsa, lahiran Pangeran,
didinja kami ka manehanana bakal mi-
warangan anoe ngeurihkeun, nja eta
tangtoe ngeurihkeun inja; ari wadahna
bakal dikarosongkeun, djeung botolna
13 dipareupeuskeun. 'Harita Moab teh pi-
meunangeun era ti si Kamos, sakoemaha
anak-intjoe Israil meunang era ti [d] Bet-El,
noe diandĕlkeun koe maranehanana teja.
14 'Koemaha maraneh rek ngomong: Koela
teh pada prawira, nja djalma gagah kana
15 pĕrang? 'Moab teh geus diroeksak; ari
[haseup] nagara-nagarana njamboewang,
djeung baroedjangna noe aroentjoel pa-
da digiring ka pameuntjitan, lahiran [e]
Radja, noe padjĕnĕnganana Pangeran
16 sawadya-balad teh. 'Pibalahieun Moab
geus deukeut datangna, estoe pitjilaka-
17 eunana kĕntjĕng katjida. 'Eh, sakoer noe
sakoerilingna, djeung sakabeh noe pada
njaho ngaranna! eta teh koe maraneh
pake hawatir; koedoe ngaromong kijeu:
Amboe-amboe, [f] iteuk noe koewat, pa-
neunggeul noe aloes teja, geus potong!
18 'Eh priboemi, anak Dibon! geura toeroen
ti kamoeljaän, nja dijoek kalawan halab-
hab; karana noe ngaroeksak Moab teh
datang ka maneh, ngaroeksak ĕnggon
19 maneh noe rareugreug. 'Eh, priboemi
Aroër! los ka djalan, nangtoeng bari
mĕlong; koedoe tatanja ka noe kaboer
djeung ka noe minggat, kijeu nja pok:
20 Euj, aja naon? 'Moab teh meunang era,
karana geus dipeunggaskeun; geura mi-
dangdam djeung djĕdjĕritan; bedjakeun
di tji Arnon, jen Moab geus diroeksak.
21 'Sarta geus tĕrap hoekoeman ka tanah
rata; nja ka nagara Holon, ka Jahas
22 djeung ka Mepaät; 'ka Dibon, ka Nĕbo
23 djeung ka Bet-Diblataim; 'ka Kirjataim,
24 ka Bet-Gamoel djeung ka Bet-Maon; 'ki-
toe deui ka Kĕriot djeung ka Bosra,
sarta ka sakabeh bae nagara tanah
Moab, noe djaraoeh sarta noe dareukeut.
25 'Tandoek Moab [g] geus ditilas, djeung
[h] leungeunna geus dipotong, lahiran Pa-
26 ngeran. 'Geura eta teh [i] sina mabok, ka-
rana sok goemĕde ka Pangeran; seg
Moab bakal gogolepakan dina oetahna,
sarta manehanana ge geus tangtoe djadi
27 seungseurikeuneun. 'Karana Israil naha
lain sok diseungseurikeun koe maneh?
Karah Israil teh kapanggih tjampoer
djeung toekang maling? Karana satijap-
tijap maneh ngomongkeun eta, maneh
28 sok gogodĕg. 'Eh, priboemi Moab! geura
pada ninggalkeun nagara-nagara, nja
ngĕnggon di goenoeng tjadas; sarta sing
djaradi sapĕrti djapati, [j] noe njarajang
29 djĕroëun lijang djoerang. 'Kaoela geus
ngadarenge bedja [k] hal kamagoengan
Moab; adigoengna kabina-bina; nja ang-
koeh, nja kamagoengan, nja adigoeng,
30 sarta goemĕde hate. 'Kami, lahiran Pa-
ngeran, leuwih oeninga dina gĕde am-
bĕkna, [l] tapi soewabanana teu kijeu-
31 kijeu, teu djadi sakara-kara. 'Sabab kitoe
[m] kaoela sĕdja midangdam koe hal Moab,
nja koe satanah Moab kaoela sĕdja djĕ-
djĕritan; koe karana oerang Kir-Heres
32 djalma bakal tingharĕgoeng. 'Eh, kĕbon
anggoer Sibma! alah batan tjeurik oe-
rang Jaser kaoela sĕdja njeungtjeurikan
ka maneh; dahan-dahan maneh ngareuj,
datang ka meuntas laoet, nja narĕpi ka
laoet Jaser; oesoem maneh ngala boe-
boewahan djeung oesoem maneh ngala
anggoer kaboeroe koe noe ngaroeksak.
33 'Djadi kaboengahan djeung kagĕrahan
dileungitkeun ti pakĕbonan sarta ti sa-
tanah Moab; djeung ari anggoer koe
kami dieuweuhkeun ti pamĕrĕsanana;
moal aja deui noe ngirik make karame-
an; aja soteh karamean, lain karamean
34 ngirik. 'Ti sĕmĕt nagara Hesbon [n] djĕ-
djĕritan nĕpi ka nagara Elale; ejar sowa-
rana nĕpi ka nagara Jahas; ti sĕmĕt
nagara Soar kitoe deui nĕpi ka nagara
Horonaim, sapi oemoer tiloe taoen teja;
karana tjai Nimrim ge bakal saroewoeng.
35 'Djeung deui kami teh ti Moab, lahiran
Pangeran, rek ngaleungitkeun noe sok
oenggah ka pamoedjaän, djeung noe
36 sok ngoekoes ka aällahanana. 'Sabab
kitoe [o] hate kaoela ngalĕngis koe hal
Moab, sapĕrti soeling; djeung angĕn ka-
oela ngalĕngis koe hal oerang Kir-Heres,
sapĕrti karinding; tina sabab arta-banda
37 beunangna geus digĕmpoer. 'Karana [p]
oenggal sirah geus digoendoelan, djeung
oenggal djanggot geus dikoeroedan;
sakabeh leungeun beunang noerihan,
djeung tjangkeng-tjangkengna marake
38 karoeng. 'Dina loehoer sakabeh imah
Moab djeung di loeloeroeng-loeloeroeng-
na aja aloek-aloekan di mana-mana;

karana Moab teh koe kami geus dipeu-
peuskeun [q] tjara wadah noe teu dipika-
39 soeka, lahiran Pangeran. 'Amboe-amboe,
sakitoe dipeunggaskeunana! sakitoe ma-
ridangdamna! Amboe-amboe, Moab teh
geus noekang moendoer bawaning era-
eun! Estoe Moab teh djadi seungseuri-
keuneun, sarta matak reuwas ka saka-
40 beh noe sakoerilingna. 'Karana kijeu
timbalan Pangeran: Hol itoe [r] pihibĕ-
reun sapĕrti galoedra, djeung meberkeun
41 djangdjangna loehoereun Moab. 'Sagala
koeta dibeunangkeun, djeung sagala
benteng dilindih; ari hate sakoer pra-
wira Moab dina poëan eta pidjadieun
sapĕrti hate awewe [s] noe keur kasoekĕ-
42 ran ngadjoeroe. 'Sarta Moab teh bakal
ditoempoer, leungit kabangsaänana, sa-
43 bab sok goemĕde ka Pangeran. 'Eh, pri-
boemi Moab! [t] maneh ĕngke kataradjang
sijeun, djeung lombang, sarta djirĕt, lahi-
44 ran Pangeran. 'Ari saha-saha noe mang-
loempatkeun sijeun, tangtoe tigoebrag
kana lombang; djeung saha-saha noe
handjat ti djĕro lombang, tangtoe ka-
ringkoes koe djirĕt; karana kami rek
ngadatangkeun ka dinja, nja eta ka
Moab, taoen pidisiksaeunana, lahiran
45 Pangeran. 'Dina ijoeh Hesbon narang-
toeng kakaboeran, taja tanagana; [u] ka-
rana aja seuneu bidjil ti Hesbon, djeung
aja hoeroeng ti pĕlĕbah Sihon; nja eta
ngahakan beulah-beulah Moab, sarta
djeung ĕmboen-ĕmboenan eta anak ka-
46 roesoehan. 'Tjilaka maneh, Moab! Oemat
Kamos teh tiwas; karana anak maneh
lalaki dibawa ka pangdjarahan, kitoe
keneh anak maneh awewe pada asoep
47 ka pangdjarahan. 'Tatapi [v] dina ahir
djaman mah dibojongna Moab teja tang-
toe koe kami dibalikkeun, lahiran Pa-
ngeran. Sĕmĕt dijeu hoekoeman Moab.

*a* p. 17 : 6. *b* 4 Moesa 21 : 29. *c* Sĕp. 1 : 12. *d* 2 Radj. 23 : 15. *e* p. 51 : 57. *f* Jĕs. 14 : 5. *g* Njanj. 2 : 3. *h* Djab. 37 : 17. *i* p. 25 : 15, 27. *j* Mak. 2 : 14. *k* Jĕs. 16 : 6. *l* p. 50 : 36. *m* Jĕs. 16 : 7. *n* Jĕs. 15 : 5, 6. *o* Jĕs. 16 : 11. *p* Jĕs. 15 : 2, 3; p. 47 : 5. *q* p. 22 : 28. *r* p. 49 : 22. *s* p. 49 : 22; 50 : 43. *t* Jĕs. 24 : 17. *u* 4 Moesa 21 : 28; 24 : 17. *v* p. 49 : 6, 39.

## PASAL 49.

Pĕrkara oerang Amon.
Kijeu timbalan Pangeran: Naha Is-
rail teu bogaeun anak? teu bogaeun
ahli waris? Na koe naon [a] si Malkam
ngamilik tanah Gad, djeung nagara-na-
2 garana dieusian koe oemat eta? 'Sabab
kitoe, masing njaho, pidatangeun mangsa,
lahiran Pangeran, didinja Raba, [dajeuh]
oerang Amon, koe kami rek disina nga-
denge soesoerakan pĕrang; sarta eta
pidjadieun toempoekan karoeksakan,
djeung pilĕmboeranana bakal dihoeroe-
an koe seuneu; toeloej Israil bakal nga-
milik noe ngamilik ka manehanana,
3 timbalan Pangeran. 'Eh, nagara Hesbon!
geura midangdam, karana Ai geus di-
gĕmpoer; eh, pilĕmboeran Raba! geura
djĕdjĕritan, disaramping karoeng; koe-
doe aloek-aloekan bari loeloempatan
dina pagĕr tembok; karana Malkam teh
ĕngke leumpang, asoep ka pangbojo-
ngan, panghoeloena djeung kapalana
4 sarerejana. 'Naha maneh sok moedji
sorangan koe lĕbak-lĕbak? [b] Eh, anak
moengkiran, noe ngandĕlkeun doenya-
branana, [bari ngomong]: Saha noe rek
ngadatangan ka aing? eta lĕbak maneh
5 ngahijang. 'Masing njaho, kami ka maneh
rek ngadatangkeun kareuwasan, lahiran
Goesti, Pangeran sawadya-balad, ti sa-
kabeh noe di sakoeriling maneh; sarta
maraneh bakal diboewang, pada leum-
pang sakaparan-paran, djeung moal aja
noe ngoempoelkeun anoe keur ngalan-
6 trah. 'Tatapi sanggeusna kitoe mah [c]
dibojongna oerang Amon teja tangtoe
koe kami dibalikkeun, lahiran Pangeran.

*a* 1 Radj. 11 : 5. *b* p. 31 : 22. *c* p. 48 : 47.

7 Pĕrkara Edom.
Kijeu timbalan Pangeran sawadya-
balad: Naha [a] di nagara Teman geus
taja deui kapintĕran? karah noe bari-
nangkit teh kaleungitan tarekah? koetan
8 kapintĕranana moebadir? 'Eh, priboemi
Dĕdan! [b] los kalaboer, geura aloendoer,
njoeloesoep ka noe djĕro-djĕro; karana
kami ka Esaoe rek ngadatangkeun pi-
balahieunana, geus nĕpi ka waktoena
9 disiksa. 'Oepama [c] maneh kadatangan
noe ngala anggoer, koemaha eta moal
ngarikeun poepoerieun? Oepama aja noe
maling ti peuting, koemaha eta moal
10 ngaroeksak satjoekoepna? 'Dĕmi koe
kami mah Esaoe teh diboeroendoelkeun
pisan, panjoempoetanana diboekakeun,
moal bisaeun njoempoet deui; ari toe-
roenanana geus diroeksak, kitoe ke-
neh doeloer-doeloerna djeung tatangga-

tatanggana, sarta dirina geus euweuh.
11 'Anak maneh tinggalkeun pahatoe, koe
kami rek dibajoean; djeung randa ma-
12 neh koedoe ngarandĕl ka kami. 'Karana
kijeu timbalan Pangeran: Masing njaho,
[d] tjatjakan eta noe bĕnĕrna oelah ngi-
noem loemoer ge, misti ngarinoem; ari
maneh mah, naha moal meunang sik-
saän? Pamohalan maneh teu meunang
siksaän; misti pisan maneh nginoem.
13 'Karana kami geus soempah [e] njĕboet
diri kami, lahiran Pangeran, jen Bosra
[f] pidjadieun matak mĕlĕngĕk, djeung
hinakeuneun, toer pidjadieun tarikolot
djeung sapaeun; malah sakabeh naga-
rana pidjadieun tararikolot langgĕng.
14 'Kaoela [g] meunang warta ti Pangeran,
sarta aja oetoesan dipiwarang ka bangsa
kapir, [marentah kijeu]: Geura karoem-
poel, koedoe pada ngaroeroeg ka Edom;
15 hajoe darangdan, baris mĕrangan! 'Ka-
rana, masing njaho, maneh koe kami di-
djadikeun leutik di bangsa kapir, matak
16 tjoewa di manoesa. 'Moenggoeh kaidjid
ka maneh, eta maneh kagĕlo koe ka-
angkoehan hate maneh, eh maneh noe
tjitjing dina djoerang-djoerang goenoeng
tjadas, djeung ngabogaän ĕnggon loe-
hoer dina pasir! [h] Masih maneh njijeun
sajang maneh loehoer pisan tjara ga-
loedra, tangtoe maneh koe kami dito-
17 togkeun ti dinja, lahiran Pangeran. 'Ari
Edom teh pidjadieun soewoeng; [i] saha-
saha noe ngaliwat ka dinja bakal mĕ-
lĕngĕk, bari njektjrekan tina hal sakabeh
18 balahina. 'Sakoemaha [j] dibalikna Sa-
doemoe djeung Gomora, sarta tatangga
nagara teja, timbalan Pangeran, nja
kitoe di dinja moal aja djalma hidji-
hidji atjan noe ngĕnggon, sarta anak
Adam moal aja noe ngantjik di dinja.
19 'Masing njaho, itoe pioenggaheun [k] sapĕrti
singa ti kamagoengan tji Jordan, moeroe
eta pangtjitjingan santosa; karana da-
dak-sakala Edom teh koe kami rek di-
sina loempat ti dinja; djeung mana bae
noe dipilih, eta koe kami rek didjĕnĕng-
keun njangking ka dinja; karana saha
noe nandingan kami? djeung saha noe
pingadawaeun ka kami? sarta saha teja
pangangon, noe bisa tagĕn di pajoeneun
20 kami? 'Koe sabab eta, geura darenge-
keun papasten Pangeran, noe dipasten-
keun ka Edom, kitoe deui pangĕrsana,
noe dikĕrsakeun ka priboemi Teman:
saĕnja-ĕnjana eta mĕngke koe djalma
disesered sapĕrti domba noe pangheng-
kerna; saĕnja-ĕnjana pangtjitjinganana
bakal mĕlĕngĕk koe hal maranehanana.
21 'Tina ngagoeloegoer roeboehna boemi
teh ojag; aja djĕdjĕritan, sorana kadenge
22 [l] di sisi laoet Agĕr. 'Hol itoe pingapoe-
ngeun [m] sarta hibĕr sapĕrti galoedra,
djeung meberkeun djangdjangna loehoe-
reun Bosra; ari hate sakoer prawira
Edom dina poëan eta pidjadieun sapĕrti
hate awewe noe keur kasoekĕran nga-
djoeroe.

*a* Ob. 8, 9. *b* Jĕh. 25 : 13. *c* Ob. 5. *d* p. 25 : 29; 1 Petr. 4 : 18. *e* p. 22 : 5. *f* p. 44 : 12. *g* Ob. 1. *h* Ob. 4. *i* p. 19 : 8; 50 : 13. *j* 1 Moesa 19 : 25; 5 Moesa 29 : 23. *k* p. 12 : 5; 50 : 44. *l* 1 Radj. 9 : 26. *m* p. 48 : 40.

23 [a] Pĕrkara Damsik.

*a* Jĕs. 17 : 1.

Nagara Hamat djeung Arpad arera-
eun; sabab ngadarenge bedja goreng,
noe matak aladjoer; noe di sisi laoet
24 pada soesah, hanteu kaoer tjitjing. 'Na-
gara Damsik laleuleus, oendoer sĕdja
kaboer, estoe kataradjang soemĕblak,
nja keuna soekĕr djeung njĕri, tjara noe
25 keur ngadjoeroe. 'Naha mana eta na-
gara pamoedjian, koeta karĕsĕpan ka-
26 oela, hanteu ditinggalkeun? 'Sabab kitoe
[a] baroedjangna bakal raroeboeh dina
loeloeroeng-loeloeroengna, djeung saka-
beh pradjoeritna bakal katitiwasan dina
poëan eta, lahiran Pangeran sawadya-
27 balad. 'Sarta kami [b] rek ngajakeun seu-
neu dina koeta Damsik, nja eta tangtoe
ngalĕboer karaton-karaton Benhadad.

*a* p. 50 : 30. *b* Am. 1 : 4.

28 Pĕrkara Kedar djeung pĕrkara [a] sa-
gala karadjaän Hasor, anoe diëlehkeun
koe Nĕboekadnesar, radja Baboel.

*a* Jos. 11 : 10.

Kijeu timbalan Pangeran: Geura da-
rangdan, koedoe ngaroeroeg ka oerang
Kedar, djeung ngaroeksak ka oerang
29 wetan! 'Himah-himahna djeung ingon-
ingonna koe eta bakal ditjokotan; koe-
lamboena, djeung sakabeh parabotna,
kitoe deui ontana, bakal dibarawa koe
eta adjang dirina; djeung bakal nga-
garĕro ka darinja: [a] Panjingsijeunan ti
30 sakoeriling! 'Eh, priboemi Hasor! los
kalaboer; geura pada ngalantrah masing
djaoeh, njoeloesoep ka noe djĕro-djĕro, la-
hiran Pangeran; karana Nĕboekadnesar,
radja Baboel, aja pikarĕpeun, noe di-
karĕpkeun ka maraneh; sarta aja

pisĕdjaeun, noe disĕdjakeun ka maraneh.
31 'Geura darangdan, koedoe ngaroeroeg
ka hidji bangsa [b] noe gĕnah, nja tji-
tjing sĕnang ati, lahiran Pangeran; eta
teh teu pantoan teu toelakan, djeung
32 ngĕnggonna njorangan bae. 'Ari onta-
ontana pidjadieun rajaheun, djeung
ingon-ingonna noe mangpirang-pirang
pidjadieun djaraheun; sarta diri mara-
nehanana koe kami bakal dipantjawoe-
rakeun ka sagala angin, [c] sakoer noe
dikoeroed sisi boeoek; ari pibalahieu-
nana koe kami rek didatangkeun ti sa-
33 kabeh beulah, lahiran Pangeran. 'Seug
Hasor teh pidjadieun [d] pangtjitjingan
adjag, pisoewoengeun salalanggĕngna;
moal aja djalma hidji-hidji atjan noe
ngĕnggon di dinja, sarta anak Adam
moal aja noe ngantjik di dinja.

*a* p. 46 : 5 *b* Hak. 18 : 7. *c* p. 9 : 26. *d* p. 9 : 11.

34 Ijeu teh pangandika Pangeran, noe
didatangkeun ka nabi Jĕrmia hal pĕr-
kara Elam, keur anjaran ngaradjaän
Sidkia, radja Joeda; ari pangandikana:
35 'Kijeu timbalan Pangeran sawadya-balad:
Masing nganjahokeun, kami [a] rek motong-
keun gondewa oerang Elam, loeloegoe pa-
36 ngawasana. 'Sarta kami ka Elam bakal
ngadatangkeun noe opat angin, ti noe opat
sisi langit, sarta maranehanana koe kami
bakal dipantjawoerakeun [b] ka eta saka-
beh angin, wani taja pisan bangsa, noe teu
37 didatangan boeboewangan ti Elam. 'Ari
oerang Elam teh koe kami rek disina ge-
der di hareupeun moesoeh-moesoehna
djeung di hareupeun sakoer noe ngarah
patina; sarta kami rek ngadatangkeun
katjilakaän ka darinja, bĕndoe kami noe
leuwih bangĕt, lahiran Pangeran; [c] malah
kami bakal njoesoelkeun pĕdang ti pan-
deurieunana, nĕpi ka maranehanana koe
38 kami dibejakkeun. 'Djeung kami rek nga-
dĕgkeun panglinggihan kami di Elam,
sarta rek ngagĕmpoer radja djeung ka-
pala-kapala, dileungitkeun ti dinja, lahi-
39 ran Pangeran. 'Dĕmi geus kitoe, dina
ahir djaman mah dibojongna Elam teja
tangtoe koe kami dibalikkeun, lahiran
Pangeran.

*a* p. 51 : 56. *b* Jĕh. 5 : 10. *c* p. 9 : 16.

## PASAL 50.

Ijeu teh pangandika, noe diandikakeun
1 koe Pangeran [a] pĕrkara Baboel, pĕr-
kara tanah Kasdim, koe lantaran nabi
Jĕrmia.

*a* Jĕs. 13, 14.

2 Geura pada oewarkeun di sagala bang-
sa, djeung aloetarakeun, [a] bari nandjeur-
keun hidji bandera; geura pada oetara-
keun, oelah rek salingkoeh, kijeu nja
ngaromong: Baboel geus dibeunangkeun,
[b] si Bel geus meunang era, si Mĕrodak
baloewas, artja-artjana mareunang era,
3 brahala-brahalana pada baloewas. 'Ka-
rana aja hidji bangsa ti kaler, indit nga-
roeroeg ka dinja; tanahna koe eta bakal
didjijeun soewoeng, datang ka taja djal-
ma noe ngeusian; boh manoesa, boh
4 sasatoan kalaboer arijang. 'Dina mangsa
eta djeung dina waktoe eta, lahiran
Pangeran, oerang Israil pidaratangeun,
nja eta djeung oerang Joeda babarĕngan;
[c] pada leumpang bari tjeurik sapandjang
djalan, narejangan Pangeran Allahna.
5 'Bakal pada nanjakeun Sion, bari nja-
langhareup djalan ka dijeu, [pokna]:
Hajoe, oerang anoet ka Pangeran, njijeun
pĕrdjangdjian langgĕng, anoe moal di-
popohokeun!

*a* p. 4 : 6. *b* Jĕs. 46 : 1; p. 51 : 44. *c* p. 31 : 9; Hos. 3 : 5.

6 Oemat kami geus djadi saibarat domba
laleungit; pangangonna geus pada nja-
sabkeun ka dinja, disasarkeun di goe-
noeng-goenoeng; leumpangna toeroen
goenoeng oenggah pasir, pada parohoëun
7 ka ĕnggonna ngabarak. 'Saha-saha noe
manggih domba teh, kop ngahakan eta;
[a] djeung moesoeh-moesoehna ngaromong:
Aing teu kasalahan, sabab eta teh geus
marigawe dosa ka Pangeran, ĕnggon
kabĕnĕran; nja ka Pangeran, [b] panga-
8 djĕng-ngadjĕng karoehoenna. 'Geura nga-
balĕtjir [c] ti tĕngah Baboel, sarta geura
baridjil ti tanah Kasdim, djeung sing
djaradi sapĕrti domba lalaki ti heulaeun
9 domba awewe! 'Karana, masing njaho,
kami ti tanah kaler bakal ngageuing-
keun djeung nginditkeun ka Baboel
koempoelan bangsa galĕde; ari eta ba-
kal tata-baris, mĕrangan ka Baboel; ti-
dinja seug dibeunangkeun; djamparingna
bakal sabijasa djamparing prawira noe
10 pintĕr, moal aja noe balik lengoh. 'Ari
tanah Kasdim teh pidjadieun djaraheun;
sakabeh noe ngadjarahan bakal sareu-
11 beuh, lahiran Pangeran. 'Sabab maneh
tadina boengah, sabab maneh tadina
soeka-soeka, eh noe ngarampogan ka-
goengan kami! sabab maneh tadina loe-
loentjatan tjara anak sapi keur ngirik;

sarta hohowang sapĕrti koeda lalaki.
12 'Indoeng maraneh bakal eraeun katjida;
noe ngadjoeroekeun maraneh bakal wirangeun. Masing njaho, eta pidjadieun pangpandeurina bangsa-bangsa, nja pidjadieun tĕgal lĕga, tanah keëng djeung tanah
13 lapang. 'Tina bĕbĕndoe Pangeran eta
teh moal dieusian deui, nja pidjadieun soewoeng sakoerilingna; [d] saha-saha noe ngaliwat ka Baboel bakal mĕlĕngĕk, bari njektjrekan tina hal sakabeh bala-
14 hina. 'Eh, sakabeh toekang mĕntang gon-
dewa! geura tata-baris, ngaroeroeg ka Baboel ti sakoeriling; pek pada manahan ka dinja, oelah njaraäh koe djamparing; [e] karana eta teh boga dosa ka Pangeran.
15 'Geura saroerak ka dinja ti sakoeriling;
eta teh njĕrahkeun diri; bentengna raroegroeg, koetana raroentoeh; karana kitoe pamalĕs Pangeran. [f] Geura maralĕs ka dinja; sakoemaha lampahna tadi, koedoe kitoe nja marilampah ka dinja.
16 'Basmi koe maraneh toekang sĕbar, sing
leungit ti Baboel; kitoe deui noe sok njĕkĕl arit keur oesoem diboewat; bawaning sijeun [g] panganijaja pĕdang, djalma bakal aloendoer sabangsa-bangsana, sarta djalma bakal kalaboer satanah-tanahna.

*a* p. 40 : 2. *b* p. 14 : 8; 17 : 13. *c* Jĕs. 48 : 20; p. 51 : 6. *d* p. 49 : 17. *e* p. 51 : 1. *f* Wahj. 18 : 6. *g* p. 46 : 16.

17 Israil teh ibarat domba ngalantrah,
dibĕbĕrik singa. [a] Noe mimiti ngahakan eta, nja eta radja Asoer; ari ijeu noe pandeuri, nja eta Nĕboekadnesar, radja Baboel, geus ngarĕmoekkeun toelang-
18 toelangna. 'Koe sabab eta, kijeu timba-
lan Pangeran sawadya-balad, Allah Israil: Masing njaho, kami rek njiksa ka radja Baboel djeung ka tanahna, [b] sakoemaha kami geus njiksa ka radja Asoer
19 djeung ka tanahna. 'Sarta kami rek
moelangkeun Israil ka pangangonanana; toeloej bakal diangon deui di goenoeng Karmel djeung di goenoeng Basan; kitoe deui di pigoenoengan Epraim sarta di tanah Gilad eta piseubeuheun awakna.
20 'Dina mangsa eta djeung dina waktoe
eta, lahiran Pangeran, [c] ana ditejangan kadorakaän Israil, teu aja; kitoe deui ana ditejangan dosa Joeda, teu kapanggih; karana kami tangtoe ngahampoera ka sakoer noe koe kami dikarikeun.

*a* 2 Radj. 15 : 19, 29; 25 : 1. *b* Jĕs. 37 : 36. *c* p. 31 : 34.

21 Geura indit ka tanah Baha-doewa-kali,
sarta roeroeg; nja ngaroeroeg ka priboemi tanah Keuna-siksa! Pek mĕdang, sarta soesoel bari noempĕs, lahiran Pangeran; nja koedoe milampah sakoema-
22 ha timbalan kami ka maneh. 'Aja sora
pĕrang dina tanah, djeung karoeksakan
23 gĕde. 'Amboe-amboe, paloe saboemi ka-
beh sakitoe dipotongkeunana djeung dirĕmoekkeunana! Amboe-amboe, Baboel teh sakitoe nja djadi matak mĕlĕngĕk
24 di tĕngah bangsa-bangsa! 'Kami masang
ridjĕt ka maneh, Baboel! malah maneh teh beunang, tatapi koe maneh teu kanjahoan; maneh kapanggih, malah maneh teh ditangkĕp, doemeh maneh mĕrangan
25 ka Pangeran. 'Pangeran geus moekakeun
goedang andjeunna, ngaloewarkeun pakarang bĕndoena; wantoe-wantoe hal kitoe teh padamĕlan Goesti, Pangeran
26 sawadya-balad, di tanah Kasdim. 'Geura
pada ngadatangan ka dinja ti toengtoeng, baroekakeun koedang-koedangna, eusina hoenjoedkeun, sapĕrti toempoekan gandoem; seg toempĕskeun, poma oelah aja
27 sesana! 'Sakabeh sapina noe ngora sara-
bĕtan, [a] nja giring ka pameuntjitan! Pibalaïeun maranehanana; karana geus ninggang ka poëna, geus nĕpi ka wak-
28 toena disiksa. 'Aja sowara noe kalaboer
sarta noe maringgat ti tanah Baboel, pada ngabedjakeun di Sion [b] balĕsan Pangeran, Allah oerang, balĕsan kabah
29 andjeunna. 'Geura pada ngadjakan ka
Baboel taroekang panah, sakabeh toekang mĕntang gondewa; eta Baboel koe maraneh lingkoengan ti sakoeriling; papatjoewan oelah aja noe minggat; geura pada naoer ka dinja sapagaweanana; sakoemaha lampahna tadi, koedoe kitoe nja marilampah ka dinja; karana eta teh angkoeh ka Pangeran, ka [c] Kasoetji
30 Israil. 'Sabab kitoe [d] baroedjangna ba-
kal raroeboeh dina loeloeroeng-loeloeroengna, djeung sakabeh pradjoeritna bakal katitiwasan dina poëan eta, lahiran
31 Pangeran. 'Masing nganjahokeun, kami
ngamoesoeh ka maneh, [e] noe angkoeh! lahiran Goesti, Pangeran sawadya-balad; karana geus ninggang ka poë maneh, geus nĕpi ka waktoe maneh koe kami
32 disiksa. 'Ari noe angkoeh teh bakal tita-
djong, bloek laboeh, sarta moal aja noe ngahoedangkeun inja; djeung kami rek

ngajakeun seuneu di nagara-nagarana,
nja eta bakal ngalĕboer sakabeh noe aja
di sakoerilingna. *a* p. 48 : 15. *b* p. 51 : 11.
*c* Jĕs. 1 : 4. *d* p. 49 : 26. *e* Jĕs. 47 : 7.
33 Kijeu timbalan Pangeran sawadya-ba-
lad: Ari oerang Israil djeung oerang
Joeda geus dikanijaja sarerejana; djeung
sakabeh noe ngadjarah inja parageuh
pisan njĕkĕlna, [a] teu daraekeun ngaleu-
34 paskeun. 'Dĕmi Poerah ngadjaitna leu-
wih kawasa; Pangeran sawadya-balad,
kitoe djĕnĕnganana; [b] nja eta tangtoe
mangngoeroeskeun prakarana, kĕrsana
ngareureuhkeun boemi, djeung njĕblak-
35 keun priboemi Baboel. 'Pĕdang pikeu-
naeun ka oerang Kasdim, lahiran Pange-
ran, geus poegoeh ka priboemi Baboel,
djeung ka kapala-kapalana, sarta ka
36 boedjangga-boedjanggana. 'Pĕdang pi-
keunaeun ka [c] toekang soewaban, sina
djaradi paloeng; pĕdang pikeunaeun ka
37 prawirana, sina djaradi geder. 'Pĕdang
pikeunaeun ka koedana djeung ka ka-
retana, kitoe deui ka sakabeh [d] tjam-
poeran bangsa, noe aja di tĕngahna, sina
djaradi sapĕrti awewe; pĕdang pikeuna-
eun ka doenya-branana, sina dirajah.
38 'Tjaina pikeunaeun koe katiga, [e] sina
djaradi saät; karana eta tanah loba artja,
djeung maranehanana kaedanan koe
39 brahalana noe matak reuwas. 'Sabab
kitoe [f] eta tanah mĕngke diĕnggonan
sasatoan galak reudjeung oesoeng-esang,
toer diĕnggonan manoek naäm; moal
dieusian deui djalma saĕndĕngna, djeung
moal diĕnggonan deui toeroen-toemoe-
40 roen. 'Sakoemaha [g] Allah ngabalikkeun
Sadoemoe, djeung Gomora, sarta tatang-
ga nagara teja, lahiran Pangeran, nja
kitoe di dinja moal aja djalma hidji-
hidji atjan noe ngĕnggon, sarta anak
Adam moal aja noe ngantjik di dinja.
41 'Masing njaho, pidatangeun hidji bala
ti tĕbeh kaler, nja hidji bangsa gĕde
reudjeung radja loba pisan bakal diga-
42 reuingkeun ti sisi boemi. 'Pada njĕkĕl
gondewa djeung tohok; [h] estoe dĕdĕglĕr
eta teh, teu warĕlasan; sorana ngagoe-
roeh sapĕrti laoet, sarta pada toempak
koeda, baris satata djalma noe rek pĕ-
rang, ngaroeroeg ka maneh, anak Ba-
43 boel! 'Radja Baboel geus ngadenge be-
djana, [i] sarta leungeunna ngeplek; radja
teh kataradjang kasoekĕran, [j] njĕri tjara
44 noe keur ngadjoeroe. 'Masing njaho, [k] itoe
pioenggaheun sapĕrti singa ti kamagoe-
ngan tji Jordan, moeroe eta pangtjitji-
ngan santosa; karana dadak-sakala
oerang Baboel koe kami rek disina loem-
pat ti dinja; djeung mana bae noe di-
pilih, eta koe kami rek didjĕnĕngkeun
njangking ka dinja; karana saha noe
nandingan kami? djeung saha noe pi-
ngadawaeun ka kami? sarta saha teja
pangangon, noe bisa tagĕn di pajoeneun
45 kami? 'Koe sabab eta, [l] geura darenge-
keun papasten Pangeran, noe dipasten-
keun ka Baboel, kitoe deui pangĕrsana,
noe dikĕrsakeun ka tanah Kasdim: sa-
ĕnja-ĕnjana eta mĕngke koe djalma di-
sesered sapĕrti domba noe panghengker-
na; saĕnja-ĕnjana pangtjitjinganana ba-
kal mĕlĕngĕk koe hal maranehanana.
46 'Tina bedja kalindihna Baboel boemi
teh ojag, sarta djĕdjĕritanana kadenge
di sagala bangsa. *a* Jĕs. 14 : 17. *b* p. 51 : 36.
*c* Jĕs. 44 : 25. *d* Jĕh. 30 : 5. *e* p. 51 : 36. *f* Jĕs. 13 : 19, 20;
34 : 13, 14. *g* p. 49 : 18. *h* p. 6 : 22, 23. *i*. Jĕs.
13 : 7. *j* p. 4 : 31. *k* p. 49 : 19. *l* p. 49 : 20.

## PASAL 51.

Kijeu timbalan Pangeran: Masing nga-
njahokeun, kami rek ngageuingkeun [a]
angin matak roeksak, naradjang ka Ba-
boel djeung ka priboemi eta hate sakoer
2 noe ngamoesoeh ka kami. 'Djeung deui
kami ka Baboel rek ngadatangkeun ta-
roekang napi, nja eta pinapieun Baboel,
datang ka kosong tanahna; karana dina
poë pitjilakaeunana eta bakal pada nara-
3 djang ka dinja ti sakoeriling. 'Toekang
mĕntang gondewa koedoe mĕntang, di-
bĕnĕrkeun ka noe sok mĕntang, djeung
ka noe pĕlĕkik make badjoena kĕre; ba-
roedjangna montong dipikaroenja, ha-
4 ramkeun bae sabaladna kabeh; 'di tanah
Kasdim sing pagoletak djalma noe ka-
sabĕt, kitoe deui di loeloeroeng-loeloe-
5 roengna djalma beunang noeblĕs.'Karana
Israil djeung Joeda lain ditilar koe
Allahna, koe Pangeran sawadya-balad,
sanadjan tanahna pinoeh koe kasalahan
6 ka Kasoetji Israil oge. 'Geura kalaboer
[b] ti tĕngah Baboel, sing pada ngaraha-
joekeun diri sorangan; oelah koengsi ma-
raneh katitiwasan koe kadorakaänana;
karana ijeu teh waktoe pamalĕs Pange-
ran, andjeunna kĕrsa naoer ka dinja
7 kana pagaweanana. 'Ari Baboel teh

tadina [c] ibarat loemoer ĕmas, ditjĕpĕng
koe panangan Pangeran, sarta matak
mabok ka saeusi boemi; bangsa-bangsa
geus ngarinoem anggoerna, sabab kitoe
bangsa teh pada datang ka gegeloan.
8 'Ngadak-ngadak Baboel teh roeboeh
sarta diroeksakkeun. Geura pada mi-
dangdam koe hal eta; tjik, njarokot [d]
geutah tamba pikeun raheutna, malah-
9 mandar eta tjageur deui! 'Kaoela geus
pada ngoebaran ka Baboel, tapi teu
koengsi tjageur; tinggalkeun bae, hajoe
oerang pada moelang satanah-tanahna;
karana hoekoemanana [e] geus njoendoel
ka langit, ngoenoeng-ngoenoeng tĕpi
10 ka mega. 'Pangeran geus nganjatakeun
kabĕnĕran oerang; hajoe, oerang leum-
pang, oerang njaritakeun di Sion pada-
11 mĕlan Pangeran, Allah oerang! 'Geura
[f] ngarĕdapan djamparing, ngareupeulan
kĕpĕng! Pangeran [g] geus ngageuingkeun
roh radja-radja Madajin, sabab pangĕr-
sakeunnana ngamoesoeh ka Baboel, soe-
paja sina diroeksak; [h] karana kitoe pa-
malĕs Pangeran, balĕsan kabah andjeun-
12 na. 'Geura pada nandjeurkeun [i] hidji
bandera baris nĕmpoeh ka koeta Baboel;
koedoe ngoewatan noe ngadjaga, nga-
dĕgkeun noe karĕmit, njadijakeun [j] anoe
baris ngabongohan; karana Pangeran
ngĕrsakeun ongkoh, ngadamĕl ongkoh
anoe koe andjeunna geus diandikakeun
13 hal pĕrkara priboemi Baboel. 'Eh, maneh
noe ngĕnggon di sisi tjai gĕde, anoe
soegih doenya-brana! maneh geus da-
tang ka panoengtoengan, kana oekoeran
14 kapĕrĕtjitan maneh.'Pangeran sawadya-
balad geus soempah, [k] njĕbat salirana
koe mantĕn: Geus tangtoe maneh koe
kami disina djĕdjĕl koe manoesa, sapĕrti
lege, sarta eta bakal soerak koe hal
maneh patembal-tembal.

*a* p. 4:11. *b* p. 50:8; Wahj. 18:4. *c* p. 25:15; Wahj. 17:4. *d* p. 8:22. *e* Wahj. 18:5. *f* p. 46:3, 4. *g* Jĕs. 13:17. *h* p. 50:28. *i* p. 50:2. *j* 2 Bab. 13:13. *k* p. 22:5; Am. 6:8.

15 [a] Pangeran teja noe ngadamĕl boemi
koe kawasana, ngadĕgkeun djagat koe
kapintĕranana, sarta masangkeun langit
16 koe pangartosanana. 'Tijap-tijap an-
djeunna ngagĕntra, dĕr ngagoeroeh tjai
di awang-awang, sarta nja andjeunna
noe ngoenggahkeun tĕdoeh ti toengtoeng
boemi; nja andjeunna noe ngadamĕl ki-
lat barĕng hoedjan, sarta noe ngabidjil-
17 keun angin ti goedang andjeunna. 'Oeng-
gal-oenggal manoesa bodo, euweuh ka-
njaho; oenggal-oenggal kamasan meu-
nang era tina artja, sabab beunangna
18 njitak teh palsoe, hanteu ĕrohan. 'Estoe
sija-sija eta teh, boewatan ngabobodo;
samangsa disiksa, tangtoe laleungit.
19 'Dĕmi Doeoeman Jakoeb mah lain sa-
pĕrti eta; satĕgĕsna andjeunna noe nga-
djadikeun saniskarana, sarta [Israil] djadi
kaom kagoenganana; Pangeran sawad-
ya-balad, kitoe padjĕnĕnganana.

*a* p. 10:12.

20 [a] Maneh teh koe kami dianggo gada,
parabot pĕrang; ari koe lantaran maneh
kami rek ngarĕmoekkeun bangsa-bangsa,
sarta koe lantaran maneh kami rek nga-
21 roeksakkeun karadjaän-karadjaän. 'Koe
lantaran maneh kami rek ngarĕmoek-
keun koeda djeung noe toempakna, sarta
koe lantaran maneh kami rek ngarĕ-
moekkeun kareta djeung noe toempakna.
22 'Koe lantaran maneh kami rek ngarĕ-
moekkeun lalaki djeung awewe; koe
lantaran maneh kami rek ngarĕmoek-
keun kolot djeung boedak; sarta koe
lantaran maneh kami rek ngarĕmoek-
23 keun boedjang reudjeung landjang. 'Koe
lantaran maneh kami rek ngarĕmoek-
keun toekang ngangon djeung ingon-
ingonna; koe lantaran maneh kami rek
ngarĕmoekkeun ahli tani djeung sapina;
sarta koe lantaran maneh kami rek nga-
rĕmoekkeun bopati-bopati reudjeung
24 pangkat-pangkat. 'Sarta kami teh ka
Baboel djeung ka sakabeh priboemi Kas-
dim [b] tangtoe ngabalĕs sakabeh kago-
renganana, noe koe eta dipigawe di Sion,
nja di hareupeun panon maraneh, lahiran
Pangeran.

*a* p. 50:23. *b* p. 50:29.

25 [a] Eh, goenoeng pangroeksakan, noe
ngaroeroeksak saboemi kabeh! masing
njaho, kami ngamoesoeh ka maneh, la-
hiran Pangeran; sarta kami rek njodor-
keun panangan kami ka loehoereun ma-
neh, bari maneh koe kami seug didjoeng-
kĕlkeun tina batoe tjadas, didjadikeun
26 oeroet goenoeng kahoeroean; 'datang ka
taja noe ngala batoe ti maneh baris
djoeroe atawa batoe baris padĕmen;
saĕnjana maneh pidjadieun soewoeng
27 salalanggĕngna, lahiran Pangeran.'Geura
pada nandjeurkeun [b] hidji bandera dina
tanah; geuwat narijoep sangkakala di
bangsa-bangsa; koedoe njaroetjikeun

bangsa-bangsa baris ngaroeroeg ka di-
nja; koedoe ngadjakan ka dinja kara-
djaän Ararat, Mini djeung Askĕnas; koe-
doe ngadjĕnĕngkeun senapatina baris
ngaroeroeg ka dinja; geura ngarindit-
keun koeda, sing sapĕrti lege boeloe
28 lobana! 'Koedoe njaroetjikeun bangsa-
bangsa baris ngaroeroeg ka dinja; nja
eta radja-radja Madajin, djeung bopati-
bopatina, sarta sakabeh pangkat-pang-
katna, kitoe deui djalma saeusi tanah
29 noe di bawah parentahna. 'Harita boemi
teh bakal ojag djeung gendjlong, doemeh
boekti pangĕrsakeun Pangeran hal Ba-
boel; ari kĕrsana tanah Baboel didjadi-
keun soewoeng, wani taja djalma noe
30 ngeusian. 'Prawira Baboel geus areureun
pĕrang, tjaritjing bae di djĕro benteng-
bentengna, geus peped pangawasana,
pada djadi [c] sapĕrti awewe; pangtjitji-
nganana geus disoendoetan, toelak-toe-
31 lakna pararotong. 'Toekang loempat
moeroe-moeroe paämprok djeung pada
toekang loempat, sarta poerah lapor
paämprok djeung pada poerah lapor,
sĕdja ngoeningakeun ka radja Baboel,
jen dajeuhna geus dibeunangkeun ti
32 toengtoeng; 'ari peupeuntasan geus pada
kalindih, ĕmbĕl-ĕmbĕl geus dihoeroean
koe seuneu, sarta pradjoerit pada soe-
mĕblak. *a* 2 Radj. 23 : 13. *b* p. 50 : 2. *c* p. 50 : 37.
33 Karana kijeu timbalan Pangeran sa-
wadya-balad, Allah Israil: Anak Baboel
saibarat pangirikan keur waktoe ngirik
dina eta; sakeudeung deui oesoem di-
34 boewat pikeun eta. 'Kaoela geus diha-
kan, dibejakkeun koe Nĕboekadnesar,
radja Baboel, didjijeun wadah kosong,
dilĕglĕg tjara koe naga; eta ngeusian
gĕgĕmboengna koe kangeunahan kaoela,
35 toer kaoela teh koe eta diboewang. 'Pa-
nganijaja ka kaoela sarta ka awak ka-
oela sing malik ka Baboel, piomongeun
priboemi Sion; djeung gĕtih kaoela sing
malik ka oerang Kasdim, piomongeun
36 oerang Jĕroesalem. 'Koe sabab eta, kijeu
timbalan Pangeran: Masing njaho,[a] kami
rek mangngoeroeskeun prakara maneh,
djeung maneh koe kami rek dipangma-
lĕskeun; [b] sarta kami rek njaätkeun
laoetna, djeung sirahna tjai rek ditoe-
37 hoerkeun. 'Ari Baboel teh ĕngke pidja-
dieun toempoekan batoe,[c] pangtjitjingan
adjag, matak mĕlĕngĕk, sarta tjek-
tjrekaneun, taja djalma noe ngeusian.
38 'Djalmana bakal pada ngagaoer baba-
rĕngan sapĕrti singa; bakal pada ngagĕ-
39 rĕm tjara anak singa. 'Dĕmi keur pada
panas, eta teh koe kami rek dipang-
njijeunkeun sidĕkah, sarta disina mara-
bok, soepaja sina saroeka-soeka, bari
seug hareës [d] heës langgĕng, sarta moal
40 njaring deui, lahiran Pangeran. 'Koe
kami [e] rek digiring ka pameuntjitan
sapĕrti anak domba, tjara domba lalaki
41 reudjeung badot. 'Amboe-amboe, [f] Sesak
teh sakitoe dibeunangkeunana! Pamoe-
djian saboemi kabeh sakitoe kalindihna!
Amboe-amboe, Baboel teh sakitoe nja
djadi matak mĕlĕngĕk dina bangsa-bang-
42 sa! 'Baboel teh kakĕlĕm koe laoet, ka-
lipoetan koe ombakna noe ngagoeroeh.
43 'Nagara-nagarana geus djadi soewoeng,
nja djadi tanah keëng djeung tanah
lapang, tanah noe teu diĕnggonan koe
djalma hidji-hidji atjan, sarta anak
44 Adam taja noe njorang ka dinja. 'Djeung
deui kami rek njiksa ka si Bel di Baboel,
bari ngaloewarkeun ti soengoetna beu-
nang eta ngalĕglĕg; sarta bangsa-bangsa
moal ngaleut-ngaleut deui ka dinja;
djeung deui koeta Baboel bakal roeg-
roeg. *a* p. 50 : 34. *b* p. 50 : 38. *c* p. 10 : 22; 50 : 13.
*d* Djab. 76 : 6. *e* p. 50 : 27. *f* p. 25 : 26.
45 Eh, oemat kami! geura baridjil ti tĕ-
ngahna; sing pada ngarahajoekeun diri
sorangan, njingkiran bĕndoe Pangeran
46 noe leuwih bangĕt. 'Sarta maraneh oelah
leutik hate, djeung oelah rek sarijeun
koe bedja, noe bakal kadenge dina tanah;
karana pidatangeun bedja dina taoenna,
sarta ganti taoen pidatangeun deui bedja,
djeung piajaeun panganijaja dina tanah,
noe kawasa moemoesoehan djeung pada
47 kawasa. 'Koe sabab eta, masing njaho,
pidatangeun mangsa, didinja kami rek
njiksa ka artja-artja Baboel, djeung sa-
tanahna kabeh pimeunangeun era; sarta
sakabeh djalmana noe kasabĕt bakal
48 pagoletak di tĕngahna. 'Ari langit djeung
boemi, sarta saeusi-eusina, [a] bakal pada
sĕsĕnggakan koe hal Baboel; karana
toekang ngaroeksak teh tangtoe ngada-
tangan ka dinja ti tĕbeh kaler, lahiran
49 Pangeran. 'Sakoemaha Baboel geus djadi
matak roeboeh noe kasabĕt oerang Israil,
nja kitoe di Baboel mĕngke raroeboeh
50 noe kasabĕt saeusi tanah. 'Eh, sakoer

noe rahajoe tina pĕdang! geura laleum-
pang, oelah rek ngarandĕg; sing nga-
ringĕtkeun ka Pangeran ti kadjaoehan,
sarta sing njipta Jĕroesalem dina pikir
51 maraneh. 'Koering pada era, sabab nga-
roeping ngahinakeunana; beungeut koe-
ring sadaja kalipoetan koe wiwirang,
sabab aja djalma bangsa sedjen arasoep
52 kana kasoetjian gĕdong Pangeran. 'Pe-
dah kitoe, masing njaho, pidatangeun
mangsa, lahiran Pangeran, didinja kami
rek njiksa ka artja-artjana; sarta di sa-
koeriling tanahna mĕngke tingharĕgoeng
53 noe kasabĕt. 'Masih Baboel naek ka
langit, [b] djeung masih mageuhkeun ĕng-
gonna noe loehoer nja reugreug ge, tang-
toe bae ti kami didatangan taroekang
54 ngaroeksak, lahiran Pangeran. 'Aja sora
djĕdjĕritan ti Baboel, djeung sora ka-
55 roeksakan gĕde ti tanah Kasdim. 'Ka-
rana Pangeran ngaroeksak Baboel,
djeung ngaleungitkeun ti dinja omong
gĕde; ari ombak eta ngagoeroeh sapĕrti
56 tjai gĕde, sorana tingdjalĕgoer. 'Wan-
toe-wantoe eta nagara, nja eta Baboel,
kadatangan toekang ngaroeksak, djeung
prawira-prawirana geus dibeunangkeun,
[c] gondewa-gondewana geus dipeunggas-
keun; karana Pangeran teh nja Allah
noe kagoengan pamalĕs, tangtoe pisan
57 naoer. 'Ari kapala-kapalana djeung boe-
djangga-boedjanggana, bopati-bopatina
djeung pangkat-pangkatna, kitoe deui
prawira-prawirana koe kami rek disina
marabok; toeloej hareës heës langgĕng,
sarta moal njaring deui, lahiran Radja,
noe padjĕnĕnganana Pangeran sawadya-
58 balad teh. 'Kijeu timbalan Pangeran sa-
wadya-balad: Koeta Baboel noe sakitoe
kandĕlna mĕngke plong ngaboeliklak,
sarta lawang-lawangna noe sakitoe loe-
hoerna mĕngke dihoeroean koe seuneu;
ari djalma-djalma njaroesahkeunana ma-
neh nja tjoemah-tjoemah, sarta bangsa-
bangsa ngarariwoedkeunana maneh nja
baris seuneu.

*a* Wahj. 18:20. *b* p. 49:16. *c* p. 49:35.

59 Ijeu teh dawoehan, noe koe nabi Jĕr-
mia didawoehkeun ka Sĕraja, poetra
Neria, anoe poetra Mahseja, barang Sĕ-
raja mangkat ka Baboel, ngiring Sidkia,
radja Joeda, mangsa kaopat taoenna
Sidkia djoemĕnĕng radja. Ari Sĕraja
60 teja djadi kapala pasanggrahan. 'Ari eta
saniskara katjilakaän, anoe pikeunaeun
ka Baboel teh, koe Jĕrmia disĕratkeun,
didamĕl kitab hidji, nja eta sadajana
pangandika noe tadi, anoe disĕratkeun
61 pĕrkara Baboel teja. 'Pok Jĕrmia mi-
saoer ka Sĕraja: Dimana sampejan geus
soemping ka Baboel, mangka eling, moe-
doe ngaos ijeu sadajana pangandika;
62 'sarta moedoe oendjoekan kijeu: Noen
Pangeran! andjeun geus ngandika mĕng-
gah ijeu ĕnggon, koe andjeun bade di-
basmi, soepaja oelah aja deui noe ngeu-
sian, bagija manoesa, bagija sasatoan;
salĕrĕsna pidjadieun soewoeng salalang-
63 gĕngna. 'Dĕmi geus kitoe, dimana sam-
pejan parantos ngaos ijeu kitab, seug
koe sampejan tjangtjangan batoe, sarta
balangkeun sakali ka tĕngah tji Prat,
64 'bari misaoer: [a] Tjara kijeu pĕtana Ba-
boel teh mĕngke tilĕlĕp, sarta moal
mĕnjat deui, tina sabab katjilakaän, noe
koe kami didatangkeun ka dinja; tang-
toe ripoeh.

*a* Wahj. 18:21.

Sĕmĕt dijeu piwoeroek Jĕrmia.

## PASAL 52.

Oemoer [a] Sidkia keur mangsa djadi radja
salikoer taoen, sarta sawĕlas taoen
ngaradjaänana di Jĕroesalem; ari djĕ-
nĕngan iboena Hamoetal poetra Jĕrmia,
2 oerang Libna. 'Dĕmi Sidkia teh milam-
pah noe goreng di pajoeneun Pangeran,
3 sakoemaha lampah Jojakim teja. 'Ka-
rana pangdatang kitoe ka Jĕroesalem
djeung ka Joeda teh, nja tina bĕndoe-
ning Pangeran, nĕpi ka pada dipitjeun
ti pajoeneunana. Ari Sidkia teh baha
4 ka radja Baboel. 'Dĕmi geus kitoe, [b]
mangsa kasalapan taoenna Sidkia djoe-
mĕnĕng radja, dina boelan noe kasa-
poeloeh, dina tanggal sapoeloeh, soem-
ping deui Nĕboekadnesar, radja Baboel,
sarta njandak sabaladna, ngaroeroeg
ka Jĕroesalem; seug masanggrahan, nga-
lingkoeng nagara, sarta ngadamĕl ben-
5 teng sakoeriling nagara. 'Ari nagara teh
dikĕpoengna tĕpi kana kasawĕlas taoen-
6 na Sidkia djoemĕnĕng radja. 'Dina boe-
lan noe kaopat, dina tanggal salapan,
bangĕt nja patjĕklik di djĕro nagara,
wani djalma eusi tanah taja pisan ha-
7 kaneun. 'Toeloej nagara teh bĕdah, sarta
sakabeh pradjoerit ngalolos, boedal ti
nagara ti peuting, djalan lawang dina

sĕla-sĕla doewa koeta, noe pabĕnĕran
taman radja; ari oerang Kasdim teh
aja di sakoeriling nagara; kĕbat laleum-
8 pangna ngadjoegdjoeg tĕgal lapang. 'Ta-
tapi balad oerang Kasdim ngaroedag
njoesoel ka radja; heug Sidkia kasoe-
soel di tanah lapang Jĕriho; sarta sa-
baladna kabeh paboerisat ti andjeunna.
9 'Pek radja ditangkĕp, [c] bari seug di-
deuheuskeun ka radja Baboel, ka nagara
Ribla, di tanah Hamat; toeloej andjeun-
10 na dihoekoeman. 'Ari poetra Sidkia noe
pamĕgĕt koe radja Baboel dipeuntjitan
di pajoeneun sotjana; malah sakabeh
kapala Joeda dipeuntjitan di Ribla.
11 'Djeung deui sotja Sidkia dilolongkeun,
sarta salirana dirante tambaga, bari an-
djeunna toeloej koe radja Baboel dibawa
ka Baboel, sarta dirawatan di ĕnggon
sakitan, nĕpi ka poëanana maot.

*a* 2 Radj. 24 : 18. *b* 2 Radj. 25 : 1; p. 39 : 1; Jĕh. 24 : 1. *c* p. 39 : 5.

12 Dĕmi dina boelan noe kalima, dina
tanggal sapoeloeh, nja eta kasalapan-
wĕlas taoenna Nĕboekadnesar, radja
Baboel teja, djoemĕnĕng radja, harita
Nĕboesaradan, kapala toekang peuntjit,
poerah marĕk di pajoeneun radja Ba-
13 boel, datang ka Jĕroesalem. 'Toeloej
ngahoeroean gĕdong Pangeran djeung
gĕdong radja; sarta sakabeh imah noe
di Jĕroesalem, nja eta sakoer imah noe
14 gĕde-gĕde, dihoeroean koe seuneu. 'Ari
sakabeh koeta Jĕroesalem sakoeriling
dibongkar koe sabalad oerang Kasdim,
noe ditjĕkĕl koe kapala toekang peun-
15 tjit teja. 'Djeung deui djalma miskin
sawareh, sarta sesa bala, noe kari di
djĕro nagara, barĕng noe pada ngalejos,
noe geus njĕrahkeun maneh ka radja
Baboel, sarta djeung sesa djalma loba,
dibojong koe Nĕboesaradan, kapala toe-
16 kang peuntjit. 'Tatapi eusi tanah noe
miskin mah koe Nĕboesaradan, kapala
toekang peuntjit, ditinggalkeun sawareh,
baris ngĕbon anggoer djeung milampah
17 tani. 'Ari [a] noe doewa pilar tambaga,
noe di gĕdong Pangeran, sarta tĕmpat
paso, kitoe deui lalaoetan tambaga, noe
di gĕdong Pangeran teja, koe oerang
Kasdim diparotongan; seg sakabeh tam-
18 bagana diakoetan ka Baboel. 'Malah
daloeng-daloeng, sodok-sodok, peso-peso,
pangepret-pangepret djeung pisin-pisin,
sakabeh bae parabot tambaga, noe di-
19 pake ngabakti teja, dibarawa. 'Kitoe
deui bokor-bokor, paroekoejan-paroe-
koejan, pangepret-pangepret, daloeng-
daloeng, adjoeg-adjoeg, pisin-pisin djeung
pinggan-pinggan; naon bae sipat ĕmas,
djeung naon bae sipat perak, koe ka-
pala toekang peuntjit teh dibawa.
20 'Moenggoehing eta doewa pilar, hidji
lalaoetan djeung noe doewa wĕlas sa-
sapian tambaga, noe ti handapeun tĕm-
pat-tĕmpat paso, beunang ngadamĕl ra-
dja Soeleman pikeun gĕdong Pangeran
teja, tambagana eta sakabeh paparabo-
21 tan taja timbanganana. 'Ari pilar teja,
[b] loehoerna pilar noe hidji dalapan wĕlas
asta, sarta dioekoerna tĕpoeng-gĕlang
koe rara doewa wĕlas asta; dĕmi kan-
22 dĕlna opat ramo, ngoeloewoeng. 'Sarta
mamakoetaän noe dina loehoer eta tam-
baga; ari loehoerna hidji mamakoetaän
teh lima asta; djeung aja anjaman sarta
dadalimaän dina mamakoetaän teh sa-
koeriling, kabeh tambaga; nja kitoe
keneh pilar noe hidji deui sarta dada-
23 limaänana. 'Ari rejana dadalimaän teh
salapan poeloeh gĕnĕp, ti sakabeh beu-
lah; djoemlah dadalimaän saratoes siki
24 dina anjaman sakoeriling. 'Djeung deui
kapala toekang peuntjit teh [c] njokot
Sĕraja, loeloegoe panghoeloe, djeung Sĕ-
panya, panghoeloe kadoewa, sarta noe
tiloe poerah ngadjaga bangbaroeng;
25 'toer eta teh ti nagara njokot hidji
ponggawa, noe ditjangkingan pradjoerit,
djeung toedjoeh djalma ti noe bakoe
marĕk di pajoeneun radja, noe kapang-
gih di djĕro nagara, kitoe deui djoeroe-
toelis kapala balad, noe ngasoepkeun
djalma eusi tanah kana balad, sarta
gĕnĕp poeloeh djalma kaäsoep eusi ta-
nah, noe kapanggih di djĕro nagara.
26 'Nja eta sadajana dibawa koe Nĕboe-
saradan, kapala toekang peuntjit, digi-
27 ring ka radja Baboel, ka Ribla. 'Pek koe
radja Baboel disabĕtan, diparaehan di
Ribla, di tanah Hamat. Tah, kitoe Joeda
teh dibojongna ti djĕro tanahna.

*a* 2 Radj. 25 : 13. *b* 1 Radj. 7 : 15. *c* 2 Radj. 25 : 18.

28 Nja ijeu djalma-djalma, noe dibojong
koe Nĕboekadnesar: dina taoen noe ka-
toedjoeh ngabojongna tiloe reboe tiloe
29 likoer Jahoedi; 'dina taoen kadalapan-
wĕlasna djoemĕnĕng Nĕboekadnesar,

ngabojongna ti Jĕroesalem dalapan ra-
30 toes tiloe poeloeh doewa djiwa; 'ari
dina taoen katiloe-likoerna djoemĕnĕng
Nĕboekadnesar, harita Nĕboesaradan,
kapala toekang peuntjit teja, ngabo-
jongna Jahoedi toedjoeh ratoes opat
poeloeh lima djiwa. Djoemlah opat re-
boe gĕnĕp ratoes djiwa.
31 Ari geus kitoe, [a] mangsa katiloe-poe-
loeh toedjoeh taoenna dibojongna Joja-
kin, radja Joeda teja, dina boelan noe
kadoewa-wĕlas, dina tanggal doewa poe-
loeh lima, harita Ewil-Mĕrodak, radja
Baboel, dina taoen djadina radja, njĕng-
katkeun mastaka Jojakin, radja Joeda,
32 dika-loewarkeun ti pangberokan; 'sarta
saneh pisan misaoerna ka andjeunna,
djeung dipaparin pangtjalikanana loe-
hoer ti batau pangtjalikan radja noe
loba, noe araja di andjeunna di Baboel;
33 'malah disalin panganggona ti pangbe-
rokan, sarta teu loewang Jojakin dahar
34 di pajoeneunana saoemoer-hiroepna. 'Ari
moenggoehing kipajahna, teu loewang
andjeunna dipaparin kipajah ti radja
Baboel, satjĕkapna dina oenggal-oenggal
poë, nĕpi ka poëanana poepoes, saoe-
moer-hiroepna.

[a] 2 Radj. 25 : 27.

---

# NJANJIAN NALANGSA.

## DAMĔLAN JĔRMIA.

---

### PASAL 1.

Amboe-amboe, sakitoe dijoekna tjoeng-
gĕlik eta nagara noe tadina soegih
djalma! Geus djadi sapĕrti randa. Eta
noe tadina gĕde di pĕlĕbah bangsa-bang-
sa, noe djadi kapala di pĕlĕbah tjoetak-
tjoetak, kamistian koemawoela.
2 Tjeurikna kanjĕnjĕrian sapeupeuting,
sarta tji-panonna moeroeboet tina pipi-
na; sakabeh kanjaähna taja pisan noe
ngoepahan ka dinja; sakabeh sobatna
tjalidra ka dinja, geus pada djadi moe-
soehna.
3 Joeda geus dibojong tina kabalang-
sakan, djeung tina kabangĕtan koema-
woela; tjitjingna di pĕlĕbah oerang kapir,
hanteu manggih reureuh; koe sakoer noe
ngoedag-ngoedag ka dinja Joeda teh ka-
soesoel dina antara goepitan.
4 Djalan ka Sion pada prihatin, tina taja
noe datang [a] milampah pesta; sakabeh la-
wangna saroewoeng; panghoeloena ting-
roemahoeh; [b] landjang-landjangna pada
nalangsa, sarta dirina ngĕnĕs bae noe aja.

[a] 2 Moesa 23 : 17. [b] p. 2 : 10.

5 Satroena geus djaradi loeloegoe, moe-
soehna garĕnaheun; wantoe Sion teh koe
Pangeran geus dinalangsakeun tina ka-
lobaän masijatna; baroedakna geus la-
leumpang ka pangdjarahan, diiringkeun
koe satroe.
6 Sarta [a] ti anak Sion geus ka loewar
sakoer kamoeljaänana; kapalana geus
djaradi sapĕrti oentjal noe teu manggih
pangangonan, sarta geus arangkat bari
taja tanaga, diiringkeun koe noe nga-
nijaja.

[a] Jĕs. 1 : 8.

7 Jĕroesalem, mangsa keur kabalangsak
sarta keur atrok-atrokan, ras ingĕteun
ka sakabeh barangna noe moelja-moelja,
bogana ti djaman koena. Eukeur roeboeh
djalmana koe leungeun satroe, bari taja
noe noeloeng ka dinja, ret satroena pada
ngadĕlek ka dinja, njeungseurikeun hal
kasoewoenganana.
8 Jĕroesalem angĕt pisan nja milampah
dosa; sabab kitoe geus djadi [a] sapĕrti
awewe keur kotor; sakoer noe tadina
ngahormat ka dinja, ajeuna mah ngahi-
nakeun, [b] sabab geus pada nendjo oratna;
malah dirina roemahoeh, bari oendoer
ka toekang.

[a] Jĕh. 36 : 17. [b] Jĕr. 13 : 22.

9 Kanadjisanana napĕl kana kĕlinna;
teu ngingĕtkeun pitĕmaheunana; mana
ajeuna geus toeroen, wani matak helok;
taja noe ngoepahan ka dinja. Eh Pa-
ngeran! moegi ningalan kabalangsakan
koering; karantĕn moesoeh teh ngagĕ-
dekeun maneh.

10 Satroe teh [a] geus njodorkeun leungeun-
na, njokotan saniskantĕn barangna noe
moelja-moelja; sajaktosna koe Jĕroesa-
lem katendjo [b] kasoetjianana diasoepan
oerang kapir, anoe koe andjeun geus
ditimbalkeun, [c] jen teu kenging arasoep
ka pakoempoelan andjeun.

*a* Jĕr. 52 : 17. *b* Djab. 79 : 1. *c* 5 Moesa 23 : 3.

11 Sadaja djalmana patingroemahoeh,
pada nejangan tĕdaeun; barangna noe
aloes-aloes dioeroepkeun kana katĕdaän,
pikeun njĕnangkeun diri. Èh Pangeran!
moegi ningalan sarĕng moegi ngawas-
paoskeun, jen koering teh djadi hina.
12 Eh, sakoer noe ngaliwat di djalan!
teu hawatir? Geura pada ngawaspada-
keun sarta narĕgĕskeun, moen aja ka-
sangsaraän saroepa kasangsaraän kaoela,
anoe geus dikeunakeun ka kaoela, lan-
taran Pangeran nganalangsakeun ka
kaoela keur poëan bangĕt bĕndoena.
13 Andjeunna ti manggoeng [a] ngadatang-
keun seuneu ka djĕro babaloeng kaoela,
sarta eta djadi moerba ka dinja; soekoe
kaoela koe andjeunna ditaheunan rawe,
kaoela dioendoerkeun ka toekang; ka-
oela koe andjeunna didjadikeun soe-
woeng, gĕring sapopoë. *a* Djab. 102 : 4.
14 Pasangan kamasijatan kaoela geus di-
talikeun koe panangan andjeunna, pa-
beulit tambangna, naroempang dina
poendoek kaoela; kakoewatan kaoela
koe andjeunna geus diapĕskeun; kaoela
koe Goesti geus diselehkeun ka leungeun
djalma noe teu beunang dilawan koe
kaoela.
15 Sakabeh prawira kaoela koe Goesti
geus disapirakeun di tĕngah kaoela;
[a] andjeunna geus ngoewarkeun bakal
aja pesta tina hal kaoela, kĕrsana nga-
roeksak baroedjang kaoela; parawan,
anak Joeda, koe Goesti geus diidĕk, ka-
was dina pamĕrĕsan. *a* p. 2 : 22.
16 Tina hal kitoe kaoela teh tjeurik; [a]
mata kaoela, mata kaoela ragragan tji-
panon, tina sabab anoe baris ngoepa-
han, anoe baris njĕnangkeun ka diri ka-
oela, ajeuna djaoeh ti kaoela; anak ka-
oela saroewoeng, tina sabab moesoeh geus
djadi kawasa. *a* Jĕr. 13 : 17; 14 : 17.
17 Sion nadahkeun leungeunna; taja noe
ngoepahan ka dinja; Pangeran miwarang
hal Jakoeb, sakoer noe sakoerilingna
koedoe pada ngamoesoeh ka dinja; Jĕ-
roesalem geus djadi sapĕrti awewe keur
kotor di antara maranehanana.
18 Pangeran teh langkoeng adil; karana
kaoela moengpang ka timbalanana. Eh,
sakabeh bangsa-bangsa! geura darenge-
keun, sarta tarendjokeun kasangsaraän
kaoela; landjang-landjang kaoela djeung
baroedjang kaoela geus laleumpang,
asoep ka pangdjarahan.
19 Kaoela sasambat ka kanjaäh kaoela,
[a] tatapi pada tjidra ka kaoela; pang-
hoeloe kaoela djeung kokolot kaoela
geus pada ninggal di djĕro nagara eukeur
narejangan dahareun pikeun njĕnang-
keun dirina. *a* Jĕr. 30 : 14.
20 Èh Pangeran! moegi ningalan jen koe-
ring teh langkoeng soekĕr; [a] beuteung
koering ngagolak; hate koering boelak-
balik di djĕro diri koering; karantĕn
koering angĕt pisan nja moengpang; [b] di
loewar koering kalapoeran anak koe pĕ-
dang, di djĕro kawas kaĕnggonan maot.

*a* p. 2 : 11. *b* Jĕh. 7 : 15.

21 Itoe ngadarenge jen koering roemahoeh;
taja noe ngoepahan ka koering; sada-
jana moesoeh koering geus ngadarenge
bedja katjilakaän koering, pada atoheun
sabab andjeun midamĕl kitoe. Ana an-
djeun ngadongkapkeun poë, [a] noe koe an-
djeun dioewarkeun teja, tinangtos eta
djaradi sapĕrtos koering. *a* Jĕr. 50 : 15.
22 Saniskantĕn kaäwonanana moegi sina
dongkap ka pajoeneun andjeun; sarĕng
moegi midamĕl ka dinja sakoemaha an-
djeun geus midamĕl ka koering tina hal
saniskantĕn kamasijatan koering. Karan-
tĕn roehah-rahoeh koering reja pisan,
sarĕng hate koering gĕring.

## PASAL 2.

Amboe-amboe, anak Sion teh koe Goesti
sakitoe disina kareueukan dina sadjĕ-
ro andjeunna doeka! Kamoeljaän Israil
koe andjeunna ti langit geus ditinggang-
keun ka boemi, djeung teu emoeteun
ka [a] djodjodog dampalna keur poëan
andjeunna doeka. *a* Djab. 99 : 5.
2 Goesti geus ngalĕglĕg sakabeh pang-
tjitjingan Jakoeb, hanteu dipikawĕlas;
Goesti geus ngaroentoehkeun ĕnggon
anak Joeda noe rareugreug dina sadjĕro
andjeunna bĕndoe; pada diratakeun
djeung taneuh; karadjaän djeung kapala-
kapalana koe andjeunna geus dinistakeun.

3 Andjeunna dina sadjĕro sewot bĕndoe-
na [a] nilas sakoer tandoek Israil; leu-
ngeunna katoehoe koe andjeunna geus
dipoendoerkeun ka toekang ti hareupeun
moesoeh; [b] sarta andjeunna ngagĕdoer di
Jakoeb sapĕrti seuneu hoeroeng, noe nga-
lĕboer sakoeriling. *a* Jĕr. 48:25. *b* Jĕr. 17:27.
4 Goesti [a] geus mĕntang gondewana
sapĕrti moesoeh; andjeunna ngadĕg sa-
jagi panangan tĕngĕn sapĕrti satroe,
sarta geus meuntjitan sakabeh karĕsĕ-
pan mata; andjeunna ka djĕro himah
anak Sion ngoetjoerkeun wĕrana sapĕrti
seuneu. *a* Djab. 7:13.
5 Goesti geus djadi sapĕrti moesoeh;
andjeunna geus ngalĕglĕg Israil, ngalĕg-
lĕg sakabeh karatonna, ngaroeksak ĕng-
gonna noe rareugreug; sarta andjeunna
di anak Joeda loba pisan ngajakeun
gĕgĕroengan djeung haharĕgoengan.
6 Ari pondok andjeunna koe andjeunna
geus diroempak, sapĕrti pondok kĕbon;
[a] ĕnggonna tĕpangan koe andjeunna
geus diroeksak; Pangeran ngĕrsakeun di
Sion pada poho kana pesta djeung kana
sabat, sarta andjeunna dina sadjĕro se-
woting bĕndoena geus mitjeun radja
djeung panghoeloe. *a* 1 Radj. 8:4.
7 Goesti [a] geus njingkahkeun altarna,
ngepeskeun kasoetjianana; koeta kara-
ton-karatonna koe andjeunna geus di-
selehkeun ka leungeun moesoeh; raong
sowarana di djĕro gĕdong Pangeran sa-
tjara keur poĕ pesta. *a* Jĕr. 7:14.
8 Pangĕrsakeun Pangeran ngaroeksak
koeta anak Sion; andjeunna [a] geus ma-
sangkeun kĕntja, teu ngoendoerkeun
pananganana tina ngabasmi; ari ben-
teng djeung koeta koe andjeunna geus
diprihatinkeun, sarejana araloem.
*a* 2 Radj. 21:13.
9 Lawang-lawangna aramlĕs ka djĕro
taneuh; toelak-toelakna koe andjeunna
geus digĕmpoer, dipotong-potong; radja-
na djeung kapala-kapalana araja di oe-
rang kapir, noe teu boga toret; [a] djeung
ari nabi-nabina geus teu mareunang
tetendjoan ti Pangeran. *a* Djab. 74:2.
10 Para kokolot anak Sion tjaralik dina
taneuh bari ngadĕroek; [a] geus pada
neundeun taneuh ngĕboel dina sirahna,
sarta disaramping karoeng; landjang-
landjang Jĕroesalem pada noengkoel-
keun sirahna kana taneuh. *a* Jos. 7:6.
11 [a] Mata kaoela roeksak koe tji-panon,
beuteung kaoela ngagolak, [b] kawaja ka-
oela geus dibahekeun kana taneuh, tina
hal karoeksakan anak bangsa kaoela;
sabab boedak djeung orok pada ngago-
lojoh di loeloeroeng nagara.
*a* p. 1:16, 20. *b* Aj. 16:13; Sil. 7:23.
12 Ngaromongna ka indoeng-indoengna:
Di mana aja roti djeung anggoer? bari
broek ngagolojoh di loeloeroeng nagara,
tjara noe kasabĕt, bari namplokkeun
njawana kana lahoenan indoengna.
13 Koemaha kaoela nja pingingĕtaneun
ka maneh? Naon noe koe kaoela rek
dioepamakeun ka maneh, anak Jĕroesa-
lem? Naon noe koe kaoela rek diibarat-
keun ka maneh, soepaja kaoela bisa
ngoepahan ka maneh, parawan, anak
Sion? [a] karana karoeksakan maneh gĕde
tjara laoet; saha noe bisa njageurkeun
ka maneh? *a* Jĕr. 30:12.
14 [a] Nabi-nabi maneh geus pada mang-
mĕlĕngkeun ka maneh anoe gapong nja
teu moepakat; sarta eta teu nganjarata-
keun kadorakaän maneh, teu mambrih
soepaja dibojongna maneh dibalikkeun;
ĕnjana mah mangmĕlĕngkeunana ka ma-
neh babawaän gapong, sarta noe matak
diboewang. *a* Jĕr. 2:8; 5:31.
15 Sakoer noe ngaliwat di djalan pada
emprak-emprakan tina hal maneh; pada
njektjrekan bari gogodĕg, tina hal anak
Jĕroesalem; [pokna]: Koetan nja ijeu
nagara, noe sok disarĕboet [a] tjatjap koe
aloes, matak atoh saeusi boemi teja?
*a* Djab. 50:2.
16 Sakabeh moesoeh maneh [a] pada nja-
langapkeun soengoetna tina hal maneh;
pada njektjrekan bari karoemĕrot hoen-
toe; aromongna: [b] Koe oerang eta geus
dilĕglĕg; poegoeh nja ijeu poëna noe
diarĕp-arĕp koe oerang; ajeuna oerang
geus manggih, geus narendjo.
*a* Djab. 22:14; p. 3:46. *b* Djab. 35:25.
17 Pangeran geus ngadamĕl pangĕrsana;
geus ngaboektikeun pangandikana, noe
koe andjeunna ditimbalkeun ti djaman
koena-koena; andjeunna geus ngaroen-
toehkeun, sarta hanteu dipikawĕlas;
djadi andjeunna geus ngaboengahkeun
moesoeh tina hal maneh, [a] ngaloehoer-
keun tandoek satroe maneh. *a* Djab. 89:18.
18 Hate sadajana sasambat ka Goesti.
Ĕh, koeta anak Sion! sing ngoetjoer tji-

panon sapĕrti soesoekan, beurang-peu-
ting; papatjoewan maneh rek tjitjing;
siki mata maneh oelah sina eureun!
19 Geura hoedang, sasambat ti peuting,
keur waktoe ronda noe mimiti; [a] oe-
tjoetkeun hate maneh sapĕrti tjai ka pa-
joeneun pameunteu Goesti; djoeng-
djoengkeun leungeun maneh ka andjeun-
na tina hal njawa baroedak maneh, anoe
tinggolojoh dina pepengkolan sakabeh
loeloeroeng bawaning langlajeuseun!
a Djab. 62:9.
20 Ĕh Pangeran! [a] moegi ningalan sarĕng
ngawaspaoskeun noe koe andjeun geus
didamĕl kitoe. [b] Naha awewe kĕdah
ngahakan boewahna sorangan, baroedak
noe sok dititimang? Naha panghoeloe
djeung nabi kĕdah dipaehan di djĕro
kasoetjian Goesti? a p. 1:20. b p. 4:10.
21 Noe ngora sarĕng noe kolot ngala-
londjor dina taneuh, dina loeloeroeng;
landjang-landjang koering sarĕng baroe-
djang koering geus raroeboeh koe pĕ-
dang; koe andjeun eta geus dipaehkeun
keur poëan bĕndoe andjeun; koe an-
djeun geus dipeuntjitan, [a] sarĕng hanteu
dipikawĕlas. a p. 3:43.
22 Andjeun geus njaoer [a] panjingsijeunan
ka koering ti sakoeriling, sapĕrtos noe
disaoer [b] kana poë pesta; sarĕng keur
poëan bĕndoe Pangeran taja noe minggat
atanapi ngĕdjat; anoe koe koering diti-
timang sarĕng digĕdean teja, geus dibe-
jakkeun koe moesoeh koering.
a Jĕr. 6:25. b p. 1:15.

## PASAL 3.

Ijeu kaoela djalma, noe ngarasa kaba-
langsakan, [a] koe panggĕboeg bĕbĕndoe-
2 na.'Kaoela koe andjeunna ditjandak, [b] di-
toejoen ka noe poëk, lain ka noe tjaäng.
3 'Estoe pananganana boelak-balik ka ka-
oela, sarta ganti-ganti, sapopoë.
a Aj. 21:9. b Aj. 30:26.
4 Daging kaoela djeung koelit kaoela
koe andjeunna geus disina ropoh; toe-
lang-toelang kaoela koe andjeunna geus
5 diparotongkeun. 'Andjeunna geus nga-
dĕgkeun baris ngamoesoeh ka kaoela,
sarta kaoela dilingkoeng koe hampĕroe
6 djeung kasoesahan.'Kaoela koe andjeun-
na geus diĕnggonkeun di noe paroëk,
[a] sapĕrti noe paraeh baheula. a Djab. 143:3.
7 Kaoela koe andjeunna geus dipagĕr ti
sakoeriling, wani kaoela teu bisa ka loe-
war; rante kaoela koe andjeunna geus
8 disina beurat. 'Samalah [a] ari kaoela
sasambat sarta ngadjĕrit, panĕda kaoela
9 koe andjeunna ditoelak. 'Djalan kaoela
[b] koe andjeunna geus dipĕnggĕl koe ba-
toe tatahan; sorangeun kaoela koe an-
djeunna geus dipoengkal-pengkolkeun.
a Aj. 19:7. b Aj. 19:8.
10 Andjeunna ka kaoela djadi saibarat
biroewang keur ngadodoho, tjara singa
11 di djĕro panjoempoetan. 'Djalan kaoela
koe andjeunna geus disimpangkeun, seg
kaoela dirĕrĕdjet; kaoela koe andjeunna
12 geus didjadikeun soewoeng. 'Andjeunna
[a] geus mĕntang gondewana, sarta ka-
oela didjadikeun sapĕrti boelan-boelan
pikeun djamparing. a p. 2:4.
13 Eusi wadahna djamparing [a] koe an-
djeunna disina nantjĕb kana kaboeboe-
14 wahan kaoela. 'Kaoela [b] geus djadi
seungseurikeuneun sakoer noe sabangsa
djeung kaoela; kaoela koe eta dipake
15 kakawihan sapopoë. 'Kaoela [c] koe an-
djeunna dipiseubeuhan papaitan, disina
weureu koe alsĕm. a Aj. 6:4. b Aj. 12:4;
Jĕr. 20:7. c Aj. 9:18.
16 Hoentoe kaoela koe andjeunna geus
dirĕmoekkeun koe keusik; awak kaoela
koe andjeunna geus dioeroegan koe lĕ-
17 boe. 'Njawa koering koe andjeun geus
didjaoehkeun tina kasĕnangan; koering
18 geus hilap di kangeunahan. 'Ari omong
kaoela: Kasantosaän aing geus leungit,
kitoe deui pangharĕpan aing ti Pa-
ngeran.
19 Moegi emoet kana kabalangsakan
koering sarĕng kana atrok-atrokan koe-
ring, kana alsĕm sarĕng kana hampĕroe!
20 'Hate koering teu wĕleh ingĕt ka eta,
21 sarĕng toengkoel di djĕro koering. 'Ijeu
noe koe kaoela dipiingĕt, hal kijeu noe
koe kaoela rek dipake pangarĕp-ngarĕp:
22 [a] Nja kaäsihan Pangeran noe matak
kaoela sadaja hanteu datang ka toem-
pĕs, sabab kawĕlasanana hanteu keuna
23 koe bejak; 'estoena mah oenggal-oeng-
gal isoek eta anjar deui; katoehoean
24 andjeun langkoeng agoeng. 'Pangeran [b]
doeoeman aing, tjĕk hate kaoela; pedah
kitoe kaoela sĕdja ngarĕp-ngarĕp ka
andjeunna. a Nĕh. 9:31. b Djab. 73:26.
25 Pangeran teh moerah ka sakoer noe
ngarĕp-ngarĕp ka andjeunna, ka njawa
26 noe nejangan andjeunna. 'Hade pisan

djalma ngarĕp-ngarĕp djeung asrahna
27 kana kasalamĕtan Pangeran. 'Hade pi-
san di lalaki, moendak pasangan eukeur
ngora.
28 Eta koedoe dijoek tjoenggĕlik sarta
tjitjing; karana nja andjeunna noe nĕ-
29 rapkeun inja ka manehanana. 'Koedoe
njoesoepkeun soengoetna kana taneuh;
30 malah-mandar aja pangharĕpan.'Koedoe
[a] njodorkeun pipina ka noe nampiling;
sing seubeuh koe kahinaän. *a* Mat. 5:39.
31 Karana Goesti moal noendoeng sala-
32 langgĕngna. 'Ĕnjana ari andjeunna geus
nganalangsakeun, [a] tangtoe wĕlaseun,
noemoetkeun kagĕdean kaäsihanana.
33 'Karana ari njoekĕrkeunana djeung nga-
nalangsakeunana ka anak djalma lain
tina manahna. *a* Djab. 30:6.
34 Tijap-tijap aja noe ngaroempak saka-
beh sakitan boemi di handapeun soe-
35 koena; 'tijap-tijap [a] aja noe njerongkeun
bĕbĕnĕran djalma di pajoeneun pameun-
36 teu noe Langkoeng Agoeng; 'tijap-tijap
aja noe ngabengkokkeun prakara ma-
noesa: koe Goesti teu katingali?
*a* 2 Moesa 23:6.
37 Saha noe ngomong kijeu-kijeu, anoe
toeloej djadi, moen taja timbalan Goesti?
38 'Lain ti baham noe Langkoeng Agoeng
teja [a] bidjilna katjilakaän djeung ka-
39 bagdjaän? 'Koe naon manoesa keur hi-
roep sok adoeh-adoehan? Oenggal-oeng-
gal djalma adoeh-adoehan teh koedoe
tina hal dosana. *a* Am. 3:6.
40 Hajoe, oerang nitik-nitik djalan oe-
rang, sarta oerang waspadakeun, djeung
41 oerang baralik ka Pangeran! 'Hajoe, [a]
oerang djoengdjoengkeun hate oerang
kalawan leungeun ka Allah noe linggih
42 di sawarga! 'Koering sadaja [b] tarima
masijat sarĕng moengpang; koe andjeun
hanteu dihampoera. *a* Djab. 28:2. *b* Dan. 9:5.
43 Andjeun geus mindingan mantĕn koe
bĕndoe, sarĕng ngoebrak-ngabrik ka koe-
ring sadaja; andjeun geus maehkeun,
44 hanteu mikawĕlas. 'Andjeun [a] geus min-
dingan mantĕn koe mega, soepaja pa-
45 nĕda oelah kĕbat. 'Koering sadaja [b]
koe andjeun geus didjadikeun sapĕrtos
roentah sarĕng pipitjeunan di tĕngah
bangsa-bangsa. *a* Aj. 22:14. *b* 1 Kor. 4:13.
46 [a] Sadajana moesoeh koering pada nja-
langapkeun soengoetna tina hal koering.
47 'Koering [b] pada kataradjang sijeun sa-
rĕng lombang, kataradjang karoesoehan
48 sarĕng karoeksakan. 'Panon kaoela [c]
ngoetjoer soesoekan tjai, tina hal ka-
roeksakan anak bangsa kaoela.
*a* p. 2:16. *b* Jĕr. 48:43. *c* Djab. 119:136.
49 Mata kaoela njoeroedoet teu eureun-
50 eureun, taja pĕgatna, 'dongkap ka Pange-
51 ran mĕlong, sarta ningali ti sawarga. 'Pa-
non kaoela matak peurih kana hate, tina
sakabeh anak nagara kaoela noe awewe.
52 Noe djaradi moesoeh kaoela teu kara-
na sabab, habĕn pada moro ka kaoela,
53 sapĕrti ka manoek. 'Pati kaoela [a] pada
ngabasmi dina gorowong, sarta pada
54 nenggoran ka kaoela koe batoe. 'Tjai nga-
lapoet kana sirah kaoela; omong kaoela:
Aing teh dimangsakeun! *a* Jĕr. 38:6.
55 Ĕh Pangeran! [a] koering geus sasam-
bat ka padjĕnĕngan andjeun ti djĕro
56 gorowong panghandapna. 'Sowara koe-
ring koe andjeun geus dimakboel; moegi
oelah ngalijeuskeun tjĕpil andjeun, pĕr-
kawis roenghap-renghap koering, pĕr-
57 kawis koering ngadjĕrit. 'Andjeun teh
parĕk kala-mangsa koering sasambat ka
andjeun; timbalan andjeun: Maneh oelah
sijeun-sijeun! *a* Djab. 88:7, 14.
58 Andjeun, Goesti! [a] geus mangngoeroes-
keun prakawis njawa koering; nja an-
djeun noe geus ngadjait pati koering.
59 'Noen Pangeran! andjeun geus ningali
dina paneungteuinganan ka koering;
60 moegi koering dipaparin kaädilan. 'An-
djeun geus ningali sadaja pamalĕsna,
saniskantĕn pakarĕpanana ka koering.
*a* Jĕr. 50:34; 51:36.
61 Andjeun, Pangeran! [a] geus ngadangoe
ngaharinakeunana, sarĕng saniskantĕn
62 pakarĕpanana hal koering; 'omongan
sakoer noe ngamoesoeh ka koering, sa-
rĕng nejanganana pitjilakaeun koering
63 sapopoë. 'Dijoekna sarĕng hoedangna
moegi koe andjeun diwaspaoskeun;
koering koe maranehanana dipake ka-
kawihan. *a* Djab. 74:18.
64 Noen Pangeran! [a] moegi moelangkeun
balĕsan ka darinja, noemoetkeun paga-
65 wean leungeunna. 'Moegi koe andjeun
eta pada dipaparin kateuasan hate;
[b] moegi pada dikeunaän panjapa an-
66 djeun! 'Moegi koe andjeun eta pada
dioedag koe bĕndoe, sarĕng moegi pada
ditoempoer, dileungitkeun ti kolong la-
ngit Pangeran! *a* Djab. 28:4. *b* Jĕr. 10:25.

## PASAL 4.

Amboe-amboe, ĕmas teh sakitoe dja-
dina soerĕm, ĕmas toelen teh saki-
toe owah roepana! Sosotja kasoetjian
geus diawoer-awoerkeun di pepengkolan
sakabeh loeloeroeng.
2 Anak Sion lalaki, noe sakitoe maroel-
jana, noe satimbang ĕmas pangaloesna,
amboe-amboe, ajeuna mah diaritoeng
saharga kĕndi sipat taneuh, boewatan
leungeun pandjoenan!
3 Sanadjan adjag njodorkeun soesoe,
njoesoean anakna; sabalikna awewe
bangsa kaoela mah geus djadi sasang-
klĕng, [a] tjara manoek naăm di tĕgal
lĕga. *a* Aj. 39 : 16.
4 Letah orok [a] rapĕt ka lalangitna ba-
waning halabhab; baroedak [b] pada menta
hakaneun, tapi taja noe mere ka darinja.
*a* Djab. 22 : 16. *b* p. 2 : 11, 12.
5 Noe tadina dalaharna noe ngareunah-
ngeunah, ajeuna mah kalempohan di loe-
loeroeng; anoe asal dimemenan pakena
sakĕlat, ajeuna mah pada ngarangkoel
djarian.
6 Ari kadorakaän [a] anak bangsa kaoela
gĕde [b] alah batan dosa Sadoemoe, noe
dibalik dina sakitjeup mata, sarta taja
noe tjape leungeunna koe karana eta.
*a* p. 3 : 48. *b* Jĕh. 16 : 48.
7 Ari gĕgĕdenna tadina harerang alah
batan saldjoe, ngarĕplak alah batan tji-
soesoe; pada beureum salirana alah
batan intĕn mirah, dĕdĕgna lir intĕn
nilĕm.
8 Ajeuna mah roepana hideung alah
batan mohong; djalma pada pangling di
loeloeroeng; koelitna rakĕt kana toe-
langna; estoe garing, djadina sapĕrti
pangpoeng.
9 Mĕnding noe kasabĕt koe pĕdang ti
batan noe kasabĕt koe langlajeuseun;
karana eta mah paeh lalaoenan, diti-
roekan, tina taja hasil taneuh.
10 Leungeun awewe warĕlasan [a] datang
ka ngoeloeb anakna sorangan; nja eta
djadi kahakananana keur mangsa ka-
roeksakan anak bangsa kaoela.
*a* 2 Radj. 6 : 28; p. 2 : 20.
11 [a] Pangeran geus njatjapkeun wĕrana,
ngoetjoerkeun bĕndoena noe leuwih ba-
ngĕt; sarta andjeunna geus ngajakeun
seuneu di Sion, noe ngalĕboer padĕmen-
padĕmenna. *a* p. 2 : 3.
12 Radja-radja noe di boemi djeung djal-
ma saeusi djagat teu njaranaeun, jen
satroe djeung moesoeh piasoepeun kana
lawang Jĕroesalem.
13 Pangkitoe teh [a] tina dosa nabi-nabina,
tina kadorakaän panghoeloe-panghoe-
loena, noe sok ngaloetjoerkeun di djĕro
nagara [b] gĕtih djalma noe balĕnĕr.
*a* p. 2 : 14. *b* Mat. 23 : 35.
14 Pada galoewang-galejong di loeloe-
roeng-loeloeroeng sapĕrti djalma lolong,
sarta rarĕgĕd koe gĕtih, wani djalma
teu kongang antĕl kana papakeanana.
15 Pada ngagĕroan ka dinja: Geura nja-
lingkir, nadjis! geura njalingkir, geura
njalingkir, oelah maraneh antĕl! Ana
kalaboer djeung ngalantoer, djalma di
bangsa kapir pada ngomong: Noe kitoe
oelah toeloej ngantjik.
16 Koe pameunteu Pangeran eta geus
dipaboerantakkeun; ka-hareupna an-
djeunna moal ningali-ningali deui ka
darinja; ka beungeut panghoeloe taja
noe ngadjoengdjoeng, ka noe kolot taja
noe mikaroenja.
17 Ari panon kaoela sakabeh masih ka-
ngĕn datang ka roeksakna [a] ka panoe-
loeng kaoela noe sija-sija teja; kaoela
dina paranti mĕlong pada mĕlong ka
hidji bangsa noe teu bisaeun njalamĕt-
keun. *a* Jĕs. 30 : 5, 7; Jĕr. 37 : 7, 9.
18 Moesoeh [a] pada moeroe kana lengkah
kaoela sakabeh, noe matak kaoela teu
bisa leumpang dina loeloeroeng kaoela;
kaoela geus deukeut ka panoengtoengan,
oemoer kaoela geus toetoep; estoe geus
nĕpi ka panoengtoengan kaoela sakabeh.
*a* p. 3 : 52.
19 Anoe ngaroedag-ngoedag ka kaoela pa-
da [a] kĕntjĕng alah batan galoedra awang-
awang; di goenoeng-goenoeng pada
ngoebrak-ngabrik ka kaoela, di tĕgal
lĕga pada masang baja ka kaoela.
*a* Jĕr. 4 : 13.
20 Ambĕkan iroeng kaoela sakabeh, nja
eta lisahan Pangeran, noe koe kaoela
sakabeh diomongkeun hajang hiroep di-
na hijeumna di pĕlĕbah oerang kapir
teja, [a] geus dibeunangkeun koe piloe-
wang djijeunna. *a* Jĕr. 52 : 8.
21 Eh, anak Edom, priboemi tanah Oes!
masing atoh nja boengah; [a] loemoer
teh ka maneh ge pidatangeun; ĕngke
maneh mabok sarta ditarandjang.
*a* Jĕr. 49 : 12.

22 Kadorakaän maneh, anak Sion! ĕngke
bejak; ka-hareupna maneh koe andjeun-
na moal disina dibojong deui; dĕmi ka-
dorakaän maneh mah, anak Edom! ĕng-
ke koe andjeunna disiksa; tangtoe an-
djeunna nganjatakeun dosa-dosa maneh.

PASAL 5.

Noen Pangeran! moegi emoet ka noe
geus kasorangkeun ka koering sadaja;
moegi ngawaspaoskeun, sarĕng moegi
ningalan kana kahinaän koering sadaja!
2 [a] Milik koering sadaja dipibanda koe
djalma nagara sanes, rorompok koering
sadaja koe djalma bangsa lijan.
a Jĕr. 6:11, 12.
3 Koering geus pada djadi pahatoe, han-
teu gadoeh bapa; ari indoeng-indoeng
koering geus koemaonam randa.
4 Tjai koering diinoemna koe koering
kĕdah didoewitan; soeloeh koering beu-
nangna koe koering kĕdah dibajar.
5 Koering pada dikanijaja kana poen-
doek koering; tjarape oge koering, teu
dibere eureun.
6 Koering pada njĕrahkeun diri ka Mĕsir
sarĕng ka Asoer, soepaja seubeuh ka-
tĕdaän.
7 Kolot-kolot koering pada milampah
dosa, nanging geus teu araja; doepi
koering teja pada nanggoeng kadora-
kaänana.
8 [a] Abdi-abdi noe mararentah ka koe-
ring; taja noe ngarĕboet koering ti leu-
ngeunna. a 5 Moesa 28:48.
9 Koering nejangan rĕdjĕki kalawan
baja njawa koering, tina sabab pĕdang
tĕgal lĕga.
10 [a] Koelit koering sadaja panas sapĕrtos
hawoe, tina sabab kabangĕtan langla-
jeuseun. a Djab. 102:4.
11 Awewe di Sion pada dipaksa, kitoe
keneh landjang di nagara-nagara Joeda.
12 Kapala-kapala geus digarantoeng koe
leungeun moesoeh; [a] pasĕmon kokolot
hanteu dihormatan. a p. 4:16.
13 Djalma baroedjang kĕdah nanggoeng
panggilingan, sarĕng baroedak lalaki
tigĕdĕboeg beurat koe soeloeh.
14 Kokolot geus areureun tjalikna dina
lawang; djalma baroedjang geus areu-
reun nabeuhna tatabeuhan.
15 [a] Kaätohan hate koering sadaja geus
eureun; engklak-engklakan koering sa-
daja geus digĕntos koe kaprihatinan.
a Am. 8:10.
16 [a] Makoeta geus ragrag tina sirah koe-
ring. Tjilaka koering sadaja teh! karan-
tĕn koering pada milampah dosa.
a Aj. 19:9.
17 Koe pĕrkawis eta hate koering sadaja
djadi gĕring; tina hal kitoe panon koe-
ring sadaja djadi poĕk;
18 Tina pĕrkawis goenoeng Sion, anoe
soewoeng; tjareuh-tjareuh noe leuleum-
pangan di dinja.
19 [a] Andjeun, Pangeran! linggih salalang-
gĕngna; panglinggihan andjeun toeroen-
toemoeroen. a Djab. 9:8; Jĕr. 10:10.
20 Pinahaoneun andjeun ngalalikeun ka
koering sadaja saĕndĕngna, sarĕng nilar-
keun ka koering sadaja sapapaosna?
21 Noen Pangeran! [a] moegi koering sina
tarobat ka andjeun, tinangtos koering
teh tarobat; moegi nganjarkeun oemoer
koering sadaja [b] sapĕrtos ka pĕngkĕr.
a Jĕr. 31:18. b Mik. 7:14.
22 Karantĕn pamohalan andjeun djong-
djon mitjeun koering sadaja, andjeun nga-
bĕndon ka koering sadaja antĕp-antĕpan.

# KITAB NABI JĔHESKEL.

PASAL 1.

Dina taoen noe katiloe-poeloeh, dina
boelan noe kaopat, tanggal lima, keur
kaoela aja di tĕngah bobojongan, di sisi
tji Kĕbar, [a] braj langit moeka, sarta
2 kaoela nendjo tetendjoan ti Allah. 'Dina
eta tanggal lima, nja eta kalima taoen-
3 na [b] radja Jojakin dibojong teja, 'harita
aja pangandika Pangeran ka panghoeloe
Jĕheskel poetra Boesi, di tanah Kasdim,
di sisi tji Kĕbar; sarta di dinja [c] pana-
ngan Pangeran noempangan ka Jĕheskel.
a Loek. 3:21. b 2 Radj. 24:15. c 1 Radj. 18:46;
2 Radj. 3:15.

4 Ret kaoela nendjo, doemadakan, ti
kaler datang angin riboet; aja hidji
mega gĕde, sarta aja seuneuan pating-
goerilap, djeung eta mega tjahajaän sa-
koeriling; ari di tĕngah-tĕngahna [a] djiga
soewasa, nja eta di tĕngah-tĕngah seu-
5 neu teja. 'Beh di tĕngah-tĕngah eta aja
roepa opat mahloek; sarta kijeu patoet-
6 na: opatanana roepa manoesa. 'Sarta
hidji-hidji [b] pada opat beungeutna, djeung
hidji-hidji eta mahloek pada opat djang-
7 djangna. 'Ari soekoena soekoe bĕbĕng,
sarta dampalna sapĕrti talapak anak
sapi; djeung raroehaj soekoena djiga
8 tambaga gilap. 'Sarta [c] pada aja leu-
ngeun manoesa dina sadjĕroeĕun djang-
djangna, dina opat beulahna; opatanana
pada beungeutan djeung djangdjangan.
9 'Ari djangdjangna pada ngantet hidji-
hidji ka batoerna; ana leumpang, teu
ngagilir; hidji-hidji pada ngadjoegdjoeg
10 ka noe disanghareupan. 'Moenggoehing
roepa beungeutna, nja beungeut manoe-
sa; [d] ari sabeulah ti katoehoe opatanana
beungeut singa; djeung sabeulah ti kentja
opatanana beungeut sapi; malah-malah
11 opatanana aja beungeut galoedra. 'Dĕmi
beungeutna reudjeung djangdjangna ka
loehoerna pada misah; hidji-hidji mah-
loek djangdjang noe doewa pada ngantet
ka batoer, [e] ari noe doewa deui mah noe-
12 toepan badanna. 'Sarta hidji-hidji pada
ngadjoegdjoeg ka noe disanghareupan;
ka mana bae ĕroh sĕdjana leumpang, nja
ka dinja laleumpangna; ana leumpang,
13 teu ngagilir. 'Moenggoehing roepa eta
mahloek, patoetna sapĕrti roehak seu-
neu ngagĕdoer, kawas nendjo obor; seu-
neu teja koekoerilingan bae dina antara
eta mahloek; djeung seuneu teh tjaha-
jaän, toer tina djĕro seuneu bidjil kilat.
14 'Djeung deui eta mahloek madjoe-moen-
doer, kawas nendjo sorot kilat.

*a* Wahj. 1:15. *b* p. 10:14. *c* p. 10:8, 21. *d* p. 10:14; Wahj. 4:7. *e* Jĕs. 6:2.

15 Barang kaoela nendjokeun eta mah-
loek, doemadakan, di boemi aja hidji
roda gigireun eta mahloek, pĕlĕbah noe
16 opat beungeutna teja. 'Patoetna eta
roda-roda sarta djeung boewatanana
[a] djiga intĕn krisolit; ari eta opat roda
saroewa roepana; ari patoetna sarta
djeung boewatanana, sakoemaha aja hidji
roda malang di tĕngaheun roda deui.
17 'Ana leumpang, leumpangna dina opat
beulahna; teu ngagilir dina leumpangna.
18 'Ari moenggoeh bĕngkĕrna nja loehoer
nja matak sijeun; sarta bĕngkĕrna [b] pada
pinoeh koe panon sakoeriling dina opa-
19 tanana. 'Djeung ana eta mahloek leum-
pang, roda-roda ge leumpang gigireu-
nana; kitoe deui ana eta mahloek oeng-
20 gah ti boemi, roda-roda ge oenggah. 'Ka
mana bae ĕroh sĕdjana leumpang, eta
laleumpang; nja ka dinja ĕroh leum-
pangna; djoeng roda-roda teh aroenggah
barĕng djeung eta; wantoe roda teh ka-
21 bawa koe ĕroh eta mahloek. 'Ana mah-
loek teh leumpang, eta ge leumpang;
sarta ana mahloek teh ngarandĕg, eta
ge ngarandĕg; kitoe deui ana mahloek
teh aroenggah ti boemi, roda-roda ge
aroenggah barĕng djeung eta; wantoe
roda teh kabawa koe ĕroh eta mahloek.

*a* p. 10:9. *b* p. 10:12; Wahj. 4:6.

22 Djeung deui loehoereun sirah eta mah-
loek aja hidji roepa [a] pipinding, djiga
karistal anoe matak adjrih, beunang ma-
23 sangkeun dina loehoereun sirahna.'Sarta
handapeun eta pipinding djangdjang
mahloek teh ngaratjoeng, hidji-hidji
pada tĕpoeng ka batoerna; hidji-hidji
mahloek pada aja doewa djangdjang noe
noetoepan ka ditoe, djeung hidji-hidji
pada aja doewa djangdjang noe noetoe-
24 pan ka dijeu, nja eta ka badanna. 'Sarta
ana laleumpang, kaoela ngadenge [b] sora
djangdjangna sapĕrti sora tjai gĕde, lir
gĕntra noe Moerba-wisesa, sora ngagoe-
roeh, tjara sora wadya-balad; ana nga-
randĕg, pada ngeplekkeun djangdjangna.
25 'Sarta aja gĕntra ti loehoereun pipin-
ding, noe di loehoereun sirahna teja, ana
eta geus ngarandĕg, djeung ngareplek-
26 keun djangdjangna. 'Ari ti loehoereun
eta pipinding, noe di loehoereun sirahna
teja, aja hidji roepa panglinggihan,
[c] patoetna kawas intĕn nilĕm; djeung
dina roepa eta panglinggihan aja hidji
roepa sapĕrti patoet manoesa, [d] linggih
27 dina loehoer eta. 'Sarta kaoela mireu-
ngeuh djiga soewasa, kawas nendjo seu-
neu mangroepa awak sakoedjoer; [e] ti
sĕmĕt noe siga angkengna ka-loehoer-
keun, djeung ti sĕmĕt noe siga angkeng-
na ka-handapkeun kaoela mireungeuh
kawas nendjo seuneu, sarta andjeunna
28 tjahajaän sakoedjoer. 'Sapĕrti patoetna

katoembiri, anoe tembong dina mega
keur poëan hoedjan, nja kitoe patoetna
eta tjahaja sakoedjoerna. Tah, kitoe pa-
toetna roepa kamoeljaän Pangeran. Ba-
rangna katendjo koe kaoela, brĕk kaoela
njoeoeh, sarta kaoela ngadenge gĕntra
noe ngandika. *a* 1 Moesa 1 : 6; 2 Moesa 24 : 10.
*b* p. 3 : 12, 13; 10 : 5. *c* 2 Moesa 24 : 10; p. 10 : 1.
*d* Wahj. 4 : 2. *e* p. 8 : 2.

## PASAL 2.

Ari timbalanana ka kaoela: [a] Eh, anak
Adam! [b] maneh geura nangtoeng,
2 kami rek ngandika ka maneh. 'Barang
andjeunna ngandika ka kaoela, [c] seug
kaoela diasoepan Roh, bari kaoela koe
Roh disina nangtoeng; toeloej kaoela
ngadengekeun eta noe ngandika ka ka-
3 oela. 'Ari timbalanana ka kaoela: Eh,
anak Adam! maneh ajeuna koe kami
dipiwarang ka oerang Israil, [d] ka bangsa-
bangsa noe bahaän, noe sok baraha ka
kami teja; eta maranehanana djeung
karoehoen-karoehoenna pada migawe
masijat ka kami tĕpi ka poë ijeu pisan.
4 'Ari eta djalma [e] hareuras nja beu-
ngeut djeung tareuas nja hate; maneh
koe kami dipiwarang ka darinja, sarta
koedoe mitjatoer ka darinja: Kijeu tim-
5 balan Goesti Pangeran. 'Ari eta teh,
[f] boh ngadarenge, boh hanteu, (wantoe-
wantoe bangsa mantangoel eta teh) [g]
tangtoe pada nganjahokeun, jen aja nabi
6 di tĕngah maranehanana. 'Djeung deui,
anak Adam! [h] maneh oelah sijeun-sijeun
koe maranehanana, djeung oelah sijeun
koe omonganana, sanadjan maneh tjam-
poer djeung poeloes sarta djeung tjoe-
tjoek ge, sarta maneh tjitjing di langgir-
langgir; poma oelah sijeun koe omonga-
nana, djeung oelah geder koe beungeutna;
wantoe-wantoe bangsa mantangoel eta
7 teh. 'Djeung maneh [i] koedoe njatoer-
keun pangandika kami ka darinja, boh
ngadarenge, boh hanteu; wantoe-wantoe
8 pada mantangoel eta teh. 'Ari maneh
mah, anak Adam! masing ngadenge ka
sakoer noe koe kami diandikakeun ka
maneh; papatjoewan maneh oelah djadi
mantangoel, tjara eta bangsa noe man-
tangoel; geura tjalangap, kop koe ma-
neh [j] hakan ijeu noe koe kami dileler-
9 keun ka maneh. 'Ret kaoela nendjo, beh
aja panangan njodor ka kaoela; sarta,
doemadakan, [k] panangan teh njandak
10 hidji kitab goeloengan. 'Nja eta koe
andjeunna ladjĕng dibeberkeun ka ha-
reupeun kaoela; sarta eta goeloengan
[l] di djĕrona djeung di loewarna aja toe-
lisan; ari oengĕlna toelisan teh njanjian
nalangsa, kahoemarĕgoengan djeung ka-
adoeh-adoehan. *a* Dan. 8 : 17. *b* p. 1 : 28.
*c* p. 3 : 24; Dan. 10 : 11. *d* Djab. 78 : 8. *e* p. 3 : 7.
*f* p. 3 : 11, 27. *g* p. 33 : 33. *h* Jĕr. 1 : 8, 17; p. 3 : 9.
*i* p. 3 : 11. *j* p. 3 : 3. *k* Wahj. 10 : 2. *l* Wahj. 5 : 1.

## PASAL 3.

Ari timbalanana deui ka kaoela: Eh,
anak Adam! geura hakan anoe ka-
panggih koe maneh; nja hakan ijeu goe-
loengan, bari toeloej leumpang, ngawoe-
2 roek ka anak-intjoe Israil. 'Pek kaoela
ngangah, bari seug ngahakan eta goe-
3 loengan. 'Ari timbalanana ka kaoela:
Eh, anak Adam! beuteung maneh bere
dadaharan, sarta peudjit maneh sina
pinoeh koe ijeu goeloengan, noe koe
kami dilelerkeun ka maneh. [a] Kop koe
kaoela dihakan; ari rasana dina soe-
ngoet kaoela amis sapĕrti madoe.
*a* Djab. 19 : 11; Wahj. 10 : 9, 10.
4 Ladjĕng andjeunna nimbalan ka ka-
oela: Eh, anak Adam! bral maneh leum-
pang ka anak-intjoe Israil; koedoe nga-
woeroek ka darinja make pangandika
5 kami. 'Karana maneh lain dipiwarang
ka bangsa [a] noe djĕro omong beurat
letah; nja dipiwarang teh ka anak-intjoe
6 Israil; 'lain ka bangsa noe loba, noe
djĕro omong beurat letah, anoe koe
maneh teu kaharti basana; saĕnja-ĕnja-
na, oepama maneh koe kami dipiwarang
ka dinja mah, tangtoe pada ngadenge
7 ka maneh. 'Ari anak-intjoe Israil mah
moal daraekeun ngadenge ka maneh;
sanadjan ka diri kami ge teu daraekeun
ngadenge; [b] karana saänak-intjoe Israil
pada teuas nja tarang djeung heuras nja
8 hate.'Masing njaho, beungeut maneh koe
kami geus didjadikeun teuas satjara beu-
ngeut maranehanana, sarta tarang ma-
neh teuas satjara tarang maranehanana.
9 'Nja tarang maneh koe kami geus didjadi-
keun sapĕrti intĕn paset, teuas alah batan
batoe karang; oelah sijeun-sijeun koe ma-
ranehanana, sarta oelah geder koe beu-
ngeutna; wantoe-wantoe bangsa man-
10 tangoel eta teh. 'Ari timbalanana deui

ka kaoela: Eh, anak Adam! sakabeh pa-
ngandika kami, noe koe kami bakal
diandikakeun ka maneh, [c] tampanan koe
ati maneh, sarta dengekeun koe tjeuli
11 maneh. 'Sarta maneh geura bral, leum-
pang ka bobojongan, ka anak bangsa
maneh; koedoe ngawoeroek ka darinja,
djeung ngomong ka darinja: Kijeu tim-
balan Goesti Pangeran! [d] boh eta ngada-
renge, boh hanteu. *a* Jĕs. 33:19. *b* Jĕs. 48:4;
p. 2:4. *c* Aj. 22:22. *d* p. 2:5, 7.

12 Tidinja [a] kaoela didjoengdjoengkeun
koe Roh, sarta ngadenge toekangeun
kaoela sowara ngagĕdĕr katjida, [pokna]:
Sagala poedji kasanggakeun kana kamoel-
13 jaän Pangeran, ti ĕnggonna linggih! 'Aja
sora djangdjang mahloek teja, hidji-hidji
djangdjang paädoe djeung batoerna, sarta
sora roda-roda barĕng djeung eta, tĕgĕs
14 sowara ngagĕdĕr katjida. 'Ana kaoela
koe Roh geus didjoengdjoengkeun, la-
djĕng kaoela ditjandak; bral leumpang,
bari sĕdih bawaning panas roh kaoela;
tatapi panangan Pangeran rosa noem-
15 panganana ka kaoela. 'Toeloej kaoela
datang ka bobojongan noe aja di Tel-
Abib, ka noe ngarĕnggon [b] di pĕlĕbah
tji Kĕbar, nja ka noe diĕnggonan koe
eta; sarta kaoela tjitjing di dinja [c] meu-
nang toedjoeh poë, mĕlĕngĕk di tĕngah
maranehanana. *a* p. 8:3. *b* p. 1.1. *c* Aj. 2:13.

16 Dĕmi geus kitoe, sanggeus toetoep toe-
djoeh poë, aja pangandika Pangeran ka
17 kaoela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! [a] maneh koe kami geus didamĕl
toekang kĕmit anak-intjoe Israil; mana
maneh koedoe ngadengekeun pangandika
ti lambĕj kami, djeung koedoe ngingĕ-
18 tan ka darinja tina sabab kami. 'Satijap-
tijap [b] kami nimbalan ka djalma doraka,
jen: Maneh teh tangtoe paeh; dĕmi ma-
neh teu ngingĕtan ka dinja, djeung teu
diwoeroek, teu ngingĕtan ka noe doraka
sina mitjeun djalanna noe doraka, soe-
paja hiroep: nja eta djalma doraka teh
pipaeheun mawa kasalahanana, tatapi
ari gĕtihna mah koe kami tangtoe di-
19 poendoet ti leungeun maneh. 'Sabalikna,
lamoen djalma doraka teh koe maneh
diingĕtan, tapi teu tobat, teu mitjeun
kadorakaänana djeung teu mitjeun dja-
lanna noe doraka mah: nja eta teh pi-
paeheun mawa kasalahanana, dĕmi ma-
neh mah geus ngaloepoetkeun njawa
20 sorangan. 'Djeung deui [c] satijap-tijap aja
djalma bĕnĕr oendoer tina kabĕnĕranana,
bari migawe kagorengan, sarta kami
neundeun tatadjongan di hareupeunana:
nja eta teh pipaeheun; sabab maneh teu
ngingĕtan ka dinja, noe matak eta pi-
paeheun mawa dosana, sarta kabĕnĕra-
nana, beunangna ngalampahkeun, moal
diëmoetkeun; tatapi ari gĕtihna mah koe
kami tangtoe dipoendoet ti leungeun ma-
21 neh.' Sabalikna, lamoen djalma bĕnĕr teh
koe maneh diingĕtan, sangkan noe bĕnĕr
teh oelah migawe dosa, sarta koengsi teu
migawe dosa teh, nja eta tangtoe hiroep,
sabab ngagoegoe; sarta maneh geus nga-
loepoetkeun njawa sorangan. *a* p. 33:7.
*b* p. 38:8. *c* p. 18:24.

22 Djeung deui kaoela di dinja [a] ditoem-
pangan panangan Pangeran, bari nim-
balan ka kaoela: Geura dangdan, koedoe
ka loewar ka lĕbak; di dinja kami rek
23 ngandika ka maneh. 'Prak kaoela dang-
dan, toeloej ka loewar ka lĕbak; doema-
dakan, kamoeljaän Pangeran keur ngadĕg
di dinja, sarimbag kamoeljaän noe koe
kaoela katendjo di sisi tji Kĕbar teja;
24 brĕk kaoela njoeoeh. 'Seug [b] kaoela di-
asoepan Roh, bari kaoela koe eta disina
nangtoeng. Ladjĕng andjeunna ngandika
ka kaoela, ari timbalanana ka kaoela:
Geura djig, koedoe noetoep sorangan di
25 djĕro imah maneh. 'Djeung deui maneh
teh, anak Adam! masing njaho, maneh
koe djalma-djalma bakal ditĕrapan tam-
bang, nja bakal pada ngabarogod ka
maneh koe lataran eta, sarta maneh mo-
al bisa ka loewar ka tĕngah marane-
26 hanana. 'Malah letah maneh koe kami
[c] rek disina rapĕt kana lalangit, sang-
kan maneh djadi bisoe, sarta maneh teu
kĕbat djadi toekang ngawarah ka dari-
nja; wantoe-wantoe bangsa mantangoel
27 eta teh. 'Tatapi satijap-tijap kami ngandi-
ka ka maneh, soengoet maneh koe kami
rek diboekakeun, seug maneh koedoe
mitjatoer ka darinja: Kijeu timbalan
Goesti Pangeran! [d] Saha-saha noe nga-
denge, nja ngadenge; sabalikna, saha-
saha noe hanteu mah, nja hanteu; wan-
toe-wantoe bangsa mantangoel eta teh.
*a* p. 1:3. *b* p. 2:2. *c* Aj. 29:10. *d* p. 2:5, 7.

## PASAL 4.

Djeung deui maneh teh, anak Adam!
koedoe njokot keur diri maneh hidji

bata, sok teundeun di hareupeun maneh,
sarta koedoe ngagambar hidji nagara
2 dina eta, nja eta Jĕroesalem. 'Tidinja
maneh koedoe njijeun minangka ngĕ-
poeng ka eta; nja eta koedoe ngadĕg-
keun minangka koekoetaän sakoebĕng
eta, sarta noempoekkeun minangka be-
bentengan sakoebĕng eta, bari njijeun
minangka wadya-balad ngaroeroeg eta,
djeung koedoe masangkeun minangka [a]
3 paneunggar baris eta sakoeriling. 'Sarta
maneh koedoe njokot keur diri maneh
hidji panggorengan beusi, sok teundeun
di antara maneh djeung eta nanagaraän,
minangka pagĕr beusi; djeung koedoe
mĕnĕrkeun beungeut maneh ka eta na-
nagaraän, sina djadi saroepa nagara noe
dikĕpoeng, ari noe pingĕpoengeun eta
nja maneh. Nja eta minangka tanda
ka anak-intjoe Israil. *a* p. 21 : 22.
4 Djeung deui maneh koedoe njangkere
koe beulah ti kentja, sarta dina eta beu-
lah maneh koedoe neundeun kadorakaän
anak-intjoe Israil; sabilangan poë maneh
pinjangkereëun, maneh koedoe nang-
5 goeng kadorakaänana. 'Karana kami ka
maneh nangtoekeun taoen kadoraka-
anana, [a] diitoeng poë, tiloe ratoes sala-
pan poeloeh poë; sadjĕro eta maneh pi-
nanggoengeun kadorakaän anak-intjoe
6 Israil. 'Ari geus tjatjap eta poë, maneh
koedoe njangkere koe beulah ti katoe-
hoe, ngadoewa-kalian, bari nanggoeng
kadorakaän anak-intjoe Joeda, opat poe-
loeh poë; kami ka maneh nangtoekeun
7 sapoë sataoen, sapoë sataoen. 'Sarta ma-
neh koedoe mĕnĕrkeun beungeut maneh
ka Jĕroesalem noe keur dikĕpoeng, bari
leungeun maneh sabeulah singkil; djeung
8 koedoe ngawĕdjang pitjilakaeunana.'Sar-
ta, masing njaho, kami rek nĕrapkeun
tambang ka maneh, sangkan maneh oe-
lah malik ti beulah ka beulah deui, tĕpi
ka tjatjapna poëan maneh ngĕpoeng.
9 'Djeung deui maneh koedoe njokot keur
diri maneh tarigoe, gandroeng, katjang
boentjis, katjang beureum, djawawoet
djeung djagong; sarta arasoepkeun ka
wadah hidji, toeloej koe maneh djijeun
roti keur diri maneh; sabilangan poë
maneh njangkere, noe tiloe ratoes sa-
lapan poeloeh poë teja, nja eta noe djadi
10 pihakaneun maneh. 'Ari kahakanan ma-
neh, anoe baris dihakan koe maneh teja,
dina pibeurateunana sapoeloeh sekel sa-
poë, dihakanna koe maneh sawaktoe-
11 sawaktoena. 'Samalah maneh nginoem
tjai ge koedoe ditakĕr, sapĕrgĕnĕp hin,
diinoemna koe maneh sawaktoe-sawak-
12 toena. 'Djeung deui maneh koedoe nga-
hakan pais gandroeng; dipaisna di ha-
reupeun maranehanana, soeloehna tai
13 kaloewaran ti manoesa. 'Ari timbalan
Pangeran: Tjara kitoe pĕtana oerang
Israil teh ĕngke pada ngahakan kaha-
kananana [b] nadjis di oerang kapir, ĕng-
14 gon ajana koe kami diboewang. 'Pok
kaoela oendjoekan: Noen, Goesti Pange-
ran! salĕrĕsna, njawa simkoering tatjan
pisan kanadjisan; karantĕn simkoering
ti boeboedak dongkap ka ajeuna tatjan
nĕda [c] noe paeh bangkar, atanapi noe
paeh disasaäk; sarawoeh ka soengoet
simkoering tatjan asoep laoek matak
15 idjid. 'Ari timbalanana ka kaoela: Ma-
sing njaho, kami ka maneh ngidinan
make tai sapi ngaganti tai manoesa;
maneh njijeun roti maneh nja koe eta
16 bae. 'Timbalanana deui ka kaoela: Eh,
anak Adam! masing njaho, [d] kami rek
motongkeun iteuk roti di Jĕroesalem; ari
djalmana pingahakaneunana roti make
ditimbang, sarta kalawan salĕmpang;
kitoe deui pinginoemeunana tjai make
17 ditakĕr, sarta kalawan mĕlĕngĕk; 'ma-
singna pada kakoerangan roti reudjeung
tjai, sarta marĕlĕngĕk batoer pada ba-
toer, [e] djeung alaladjoer tina lantaran
kadorakaänana. *a* 4 Moesa 14 : 34. *b* Hos. 9 : 3.
*c* 3 Moesa 17 : 15; Lal. 10 : 14. *d* Djab. 105 : 16;
p. 5 : 16. *e* 3 Moesa 26 : 39; p. 24 : 23.

## PASAL 5.

Djeung deui maneh teh, anak Adam!
geura njokot keur diri maneh hidji
pĕdang seukeut, ditjokotna keur diri
maneh saibarat peso tjoekoer; pek koe
maneh sorangkeun ka sirah maneh
djeung ka djanggot maneh; seug koedoe
njokot keur diri maneh sapasang tara-
djoe, pake ngabagi eta panjoekoeran.
2 'Noe sapĕrtiloe koe maneh doeroek koe
seuneu di tĕngah [a] eta nanagaraän, di-
mana geus djĕdjĕg poëanana dikĕpoeng;
noe sapĕrtiloe koe maneh tjokot, bari
njabĕtan koe pĕdang sakoerilingna; ari
noe sapĕrtiloe deui koe maneh pantja-
woerakeun kana angin, sarta kami rek

3 njaboet pĕdang ti toekangeunana. 'Djeung
maneh ti noe bijeu koedoe njokot sa-
eutik rejana, bari toeloej toengkoes koe
4 toengtoeng djoebah maneh. 'Malah ma-
neh ti eta keneh koedoe njokot sawa-
reh, bari pitjeun ka tĕngah seuneu, nja
koedoe didoeroek koe seuneu; ari ti eta
pibidjileun seuneu ka saänak-intjoe Israil.
*a* p. 4 : 1—3.

5 Kijeu timbalan Goesti Pangeran: Eta
teh nandakeun Jĕroesalem; koe ka-
mi eta geus dipĕrnahkeun di tĕngah
bangsa kapir, sarta tanah noe loba aja
6 di sakoerilingna. 'Dĕmi eta teh manta-
ngoel ka hoekoem kami; migawena ka-
dorakaän [a] ngoengkoelan bangsa kapir;
djeung mantangoel ka pikoekoeh kami,
ngoengkoelan tanah-tanah noe sakoeri-
lingna; wantoe-wantoe geus maritjeun
hoekoem kami, djeung pikoekoeh kami
7 koe eta teu dilalakonan. 'Koe sabab eta,
kijeu timbalan Goesti Pangeran: Sape-
dah maraneh goejoer ngoengkoelan
bangsa kapir anoe sakoeriling maraneh,
pikoekoeh kami koe maraneh teu dila-
lakonan, sarta hoekoem kami koe ma-
raneh teu dilalampahkeun, tjatjakan
sapĕrti hoekoem bangsa kapir anoe sa-
koeriling maraneh ge maraneh teu nga-
8 lampahkeun: 'koe sabab eta, kijeu timba-
lan Goesti Pangeran: Masing njaho, kami
ngamoesoeh ka maneh, nja ijeu kami
pisan; sarta kami rek nĕrapkeun hoe-
koem di tĕngah maneh, di hareupeun
9 panon bangsa kapir. 'Estoe kami teh
rek ngalampahkeun di maneh anoe ta-
tjan dilampahkeun koe kami, sarta kami
moal ngalampahkeun deui tjara noe ki-
toe pĕtana, tina sabab sakabeh kagi-
10 roekan lampah maneh. 'Pedah kitoe,
[b] bapa bakal ngaharakan anakna di
tĕngah maneh, djeung anak bakal nga-
harakan bapana; sarta kami bakal nĕ-
rapkeun hoekoeman ka maneh, djeung
sasesa maneh koe kami rek dipantja-
11 woerakeun ka sagala angin. 'Koe sabab
eta, dĕmi hiroep kami! lahiran Goesti
Pangeran, saĕnja-ĕnjana, sapedah kasoe-
tjian kami koe maneh geus dinadjiskeun
[c] koe sakabeh kanistaän maneh djeung
koe sakabeh kagiroekan lampah maneh,
noe matak kami sabalikna rek ngoe-
roedan ka maneh, [d] djeung sotja kami
moal mikawatir; djadi kami teh saba-
12 likna moal mikawĕlas. 'Maneh teh noe
sapĕrtiloe piparaeheun koe pagĕboeg,
sarta pibejakeun koe langlajeuseun di
tĕngah maneh; noe sapĕrtiloe piraroe-
boeheun koe pĕdang di sakoeriling ma-
neh; ari noe sapĕrtiloe deui koe kami
rek dipantjawoerakeun ka sagala angin,
bari kami njaboet pĕdang ti toekangeu-
13 nana. 'Kakara tjatjap bĕndoe kami, sarta
kami rek ngareureuhkeun wĕra kami ka
maranehanana; [e] kakara kami teh lĕdjar;
[f] sarta eta tangtoe pada nganjahokeun,
jen kami Pangeran ngandika kitoe dina
sadjĕro kasarĕgĕpan kami, dimana kami
geus njatjapkeun wĕra kami ka darinja.
14 'Djeung deui maneh teh koe kami rek
didjadikeun tarikolot sarta hinakeuneun,
di bangsa-bangsa kapir anoe sakoeriling
maneh, di hareupeun panon sakoer noe
15 ngaliwat. 'Ari eta teh [g] pidjadieun hina-
keuneun djeung gorengkeuneun, bakal
dipake ngawarah, sarta pidjadieun ma-
tak mĕlĕngĕk, pikeun bangsa kapir noe
di sakoeriling maneh, dimana kami ka
maneh geus nĕrapkeun hoekoeman, ma-
ke bĕndoe, djeung make wĕra, sarta
make siksaän bangĕt; ijeu kami Pange-
16 ran noe ngandika kitoe. 'Samangsa kami
ngaleupaskeun ka darinja eta djampa-
ring langlajeuseun, noe mawa tjilaka,
toer djadi lantaran ngaroeksak, anoe
koe kami bakal dileupaskeun baris nga-
roeksak ka maraneh, eta kami tangtoe
ngabangĕtkeun langlajeuseun ka mara-
neh, sarta kami tangtoe [h] motongkeun
17 iteuk roti anoe maraneh. 'Estoe kami
ka maraneh rek ngadatangkeun lang-
lajeuseun djeung [i] sato galak, matak
maneh kalapoeran anak; sarta maneh
pikasorangeun pagĕboeg djeung lampah
ngoetjoerkeun gĕtih; toer kami ka ma-
neh rek ngeunakeun pĕdang; [j] ijeu kami
Pangeran noe ngandika kitoe. *a* Jĕs. 2 : 6;
Jĕr. 2 : 10. *b* 3 Moesa 26 : 29. *c* 2 Radj. 21 : 4. *d* p. 7 : 4.
*e* p. 16 : 42. *f* Jĕr. 16 : 21. *g* 5 Moesa 28 : 37; Jĕr. 29 : 18.
*h* p. 4 : 16. *i* 3 Moesa 26 : 22; p. 14 : 21. *j* p. 21 : 17.

## PASAL 6.

Aja deui pangandika Pangeran ka ka-
2 oela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! [a] maneh geura njanghareup ka
goenoeng-goenoeng Israil, sarta koedoe
3 ngawĕdjang ka darinja, 'kijeu nja pok:
Eh, goenoeng-goenoeng Israil! geura

darengekeun ijeu pangandika Goesti Pa-
ngeran. Kijeu timbalan Goesti Pangeran
ka goenoeng-goenoeng djeung ka pasir-
pasir, ka waloengan-waloengan djeung
ka lěbak-lěbak: Masing nganjahokeun,
ijeu kami ka maraneh rek ngadatang-
keun pědang, sarta rek ngagěmpoer pa-
4 moedjaän maraneh. 'Ari [b] altar mara-
neh bakal disaroewoengkeun, titiron
mata-poë di maraneh bakal dipareu-
peuskeun, djeung batoer maraneh noe
kasabět koe kami rek disina raroeboeh
di hareupeun brahala-brahala maraneh.
5 'Estoe majit oerang Israil koe kami rek
diajakeun di hareupeun brahala-braha-
lana; sarta toelang-toelang maraneh koe
kami rek diawoerkeun sakoeriling altar-
6 altar maraneh. 'Di sakabeh ěnggon ma-
raneh tjitjing, nagara-nagara bakal ta-
rikolot, djeung pamoedjaän-pamoedjaän
bakal saroewoeng; soepaja altar mara-
neh pada tarikolot djeung soewoeng,
sarta brahala maraneh dipareupeuskeun
djeung diareuweuhkeun; kitoe deui titi-
ron mata-poë di maraneh ditilasan, sarta
djidjijeunan maraneh dilaleungitkeun.
7 'Malah di těngah maraneh bakal ting-
lalondjor noe kasabět; djeung maraneh
tangtoe pada nganjahokeun, jen kami
8 teh Pangeran. 'Tatapi [c] kami rek nje-
sakeun oge; eta maraneh sawareh pi-
rahajoeëun tina pědang di bangsa kapir,
dimana maraneh dipantjawoerakeun, di-
9 ajakeun di sagala tanah. 'Sarta batoer
maraneh noe pirahajoeëun teh tangtoe
aringěteun ka kami di bangsa kapir,
ěnggon ajana didjarah, ana kami geus
meupeuskeun hatena noe djinahan, anoe
njingkir ti kami, kitoe deui panonna,
noe sok djarinah noeroet brahalana;
seug eta [d] bakal pada ngewa beu-
ngeutna kana kagorengan beunangna
marigawe, pěrkara sakabeh kagiroe-
10 kan lampahna. 'Harita [e] tangtoe pada
nganjahokeun, jen kami teh Pangeran;
lain tamboeh kami ngandika kěrsa
ngadaměl ka darinja katjilakaän saki-
toe teh. *a* p. 36 : 1. *b* 3 Moesa 26 : 30. *c* p. 12 : 16.
*d* p. 20 : 43. *e* p. 5 : 13.

11 Kijeu timbalan Goesti Pangeran: [a]
Maneh geura něpakan koe leungeun
sarta gědjlag-gědjlig koe soekoe, bari
alah-alahan, tina sabab sakabeh kagi-
roekan garoreng, [noe dilampahkeun
koe] anak-intjoe Israil; karana eta pira-
roeboeheun [b] koe pědang, koe langlajeu-
12 seun, djeung koe pagěboeg. 'Saha-saha
[c] noe djaoeh, pipaeheun koe pagěboeg;
djeung saha-saha noe deukeut, piroeboe-
heun koe pědang; děmi saha-saha noe
kari sarta karawat mah, pipaeheun koe
langlajeuseun; djadi kami teh rek nja-
13 tjapkeun wěra kami ka darinja. 'Didinja
maraneh tangtoe nganjahokeun, jen ka-
mi teh Pangeran, dimana batoerna noe
kasabět pabaoer djeung brahalana sa-
koeriling altar-altarna, dina oenggal pa-
sir loehoer, di sakabeh poentjak goe-
noeng-goenoeng, djeung di handapeun
oenggal kai ngaroenggoenoek, sarta di
handapeun oenggal kijara gomplok, [d] oe-
roet eta mětakeun [e] aämbeuan matak
sěděp adjang sakabeh brahalana teja.
14 'Estoe kami rek njodorkeun panangan
kami ka loehoereun eta, sarta tanahna
koe kami bakal didjadikeun soewoeng,
nja soewoeng alah batan těgal lěga Di-
blata, di sakabeh ěnggonna tjaritjing.
[f] Harita eta tangtoe pada nganjahokeun,
jen kami teh Pangeran. *a* p. 25 : 6. *b* p. 5 : 17;
14 : 21. *c* p. 7 : 15. *d* p. 20 : 28. *e* p. 16 : 19. *f* p. 7 : 4.

## PASAL 7.

Aja deui pangandika Pangeran ka ka-
2 oela, kijeu pangandikana: 'Ari maneh
teh, anak Adam! kijeu timbalan Goesti
Pangeran pěrkara tanah Israil: Geus
panoengtoengan; geus datang panoeng-
3 toengan kana opat sisi tanah. 'Ajeuna
maneh ninggang panoengtoengan; kara-
na kami rek ngadatangkeun běndoe ka-
mi ka maneh, sarta rek ngahoekoeman
ka maneh noeroetkeun djalan maneh;
djeung kami rek malikkeun ka maneh
4 sakabeh kagiroekan lampah maneh. 'Ari
[a] sotja kami moal mikawatir ka maneh,
sarta kami moal mikawělas; satěgěsna
djalan maneh koe kami rek disina malik
ka maneh, sarta kagiroekan lampah ma-
neh ěngke boekti di těngah maneh.
Harita maraneh tangtoe nganjahokeun,
jen kami teh Pangeran. *a* p. 8 : 18.
5 Kijeu timbalan Goesti Pangeran: Ka-
tjilakaän, katjilakaän noenggal, tah geu-
6 ning datang! 'Geus datang panoengtoe-
ngan; estoe panoengtoengan teh datang;
geus hoedang, dek naradjang ka maneh;
7 tah geuning datang! 'Eh, priboemi tanah!

geus datang toelis maneh; geus datang
waktoena, geus deukeut poëna; aja ka-
roesoehan, [a] lain karamean di goenoeng-
8 goenoeng. 'Ajeuna geus deukeut [b] kami
ngoetjoerkeun wĕra kami ka maneh,
djeung njatjapkeun bĕndoe kami ka ma-
neh, sarta rek ngahoekoeman ka maneh
noeroetkeun djalan maneh; djeung kami
rek malikkeun ka maneh sakabeh kagi-
9 roekan lampah maneh. 'Ari sotja kami
moal mikawatir, sarta kami moal mika-
wĕlas; satĕgĕsna kami ka maneh rek
maparin noeroetkeun djalan maneh,
sarta kagiroekan lampah maneh ĕngke
boekti di tĕngah maneh. Harita maraneh
tangtoe nganjahokeun, jen kami Pange-
10 ran noe ngagĕboeg. 'Tah geuning poëna,
tah geuning datang; geus bidjil toelis
maneh; [c] iteuk geus kĕmbangan, kaäng-
11 koehan geus djadi. 'Panganijaja geus
hoedang baris iteuk kadorakaän; eta
maranehanana moal aja noe loepoet,
boh ti noe loba, boh ti noe rebo; sarta
moal aja kaägoengan di maranehanana.
12 'Geus datang waktoena, geus nĕpi poëna;
[d] saha-saha noe meuli montong boengah,
djeung saha-saha noe ngadjoewal mon-
tong prihatin; karana bĕbĕndoe pitĕra-
peun ka sakabeh eusina noe koemĕlip.
13 'Karana saha-saha noe ngadjoewal moal
malikan ka noe geus didjoewal, nadjan
masih goemĕlar oge di noe goemĕlar;
karana wahjoe pĕrkara sakabeh eusina
noe koemĕlip teja moal oendoer; djeung
saha-saha noe hiroep sadjĕro kadoraka-
14 anana, moal pikoewateun. 'Eta geus na-
rijoep tarompet, sarta njadijakeun saka-
behna, tapi taja noe leumpang pĕrang;
karana bĕbĕndoe kami toemĕrap ka sa-
15 kabeh eusina noe koemĕlip. 'Pĕdang [e]
aja di loewar, sarta pagĕboeg djeung
langlajeuseun araja di djĕro; saha-saha
noe aja di tĕgal, pipaeheun koe pĕdang;
djeung saha-saha noe aja di nagara,
bakal dihakan langlajeuseun djeung pa-
16 gĕboeg. 'Ari noe rahajoe sabatoer eta,
pirahajoeëunana aja di goenoeng-goe-
noeng sapĕrti djapati lĕbak; kabeh oge
gĕgĕroengan, hidji-hidji tina kadorakaän
17 sorangan. 'Sakabeh leungeun [f] bakal
ngareplek, djeung sakabeh toeoer bakal
18 aladjoer sapĕrti tjai. 'Bakal [g] pada di-
samping karoeng, djeung pada kalipoe-
tan koe kareuwasan; beungeut sakabeh
pinjandangeun era, djeung sirah sakabeh
19 bakal digoendoelan. 'Bakal pada mitjeun
perakna ka loeloeroeng, djeung ĕmasna
pidjadieun kokotoran; [h] ĕmas-perakna
moal bisaeun ngaleupaskeun maraneha-
nana keur poëan bĕbĕndoe Pangeran;
moal matak seubeuh dirina, djeung moal
matak pinoeh beuteungna; sabab eta teh
geus djadi tatadjongan, matak marane-
20 hanana kadorakaän. 'Ari pĕrhijasan an-
djeunna noe aheng teja koe andjeunna
geus didamĕl kaägoengan; dĕmi eta mah
pada neundeun artja-artjana noe matak
giroek, tĕgĕs kanistaänana, di djĕro eta;
pedah kitoe noe matak eta koe kami
didjadikeun kokotoran ka maranehana-
21 na. 'Sarta [i] koe kami eta rek diselehkeun
ka leungeun djalma bangsa sedjen,
baris dirajah; nja diselehkeun ka noe
pangdorakana di boemi, baris didjarah;
heug koe maranehanana eta bakal dinis-
22 takeun. 'Djeung kami bakal ngagilĕr-
keun pameunteu kami ti maranehanana,
sarta eta bakal pada nganistakeun ĕng-
gon kami noe boeni; malah bakal di-
asoepan begal, bari pada nganistakeun
23 eta. 'Geura njijeun rante; karana [j] tanah
teh pinoeh koe prakara hoetang gĕtih,
sarta nagara teh pinoeh koe panganijaja.
24 'Mana kami rek ngadatangkeun panggo-
rengna bangsa kapir; nja eta bakal pada
ngamilik imah-imah maranehanana; sar-
ta kami bakal ngaleungitkeun kamagoe-
ngan djalma barĕdas, djeung kasoetji-
25 anana bakal pada dinistakeun. 'Djĕboel
karoeksakan; harita djalma bakal pada
nejangan kasĕnangan, tapi moal aja.
26 'Pidatangeun balahi [k] teu eureun-eureun
balahi, sarta piajaeun bedja ganti-ganti
bedja. Didinja djalma pada hajang wah-
joe ti nabi, tatapi harita [l] panghoeloe
kaleungitan toret, djeung kokolot ka-
27 leungitan tarekah. 'Radja bakal priha-
tin, gĕgĕden bakal njandang mĕlĕngĕk,
sarta leungeun djalma eusi tanah bakal
soemĕblak. Eta kami rek ngadamĕl ka
darinja noeroetkeun djalanna, sarta rek
ngahoekoeman ka darinja sapihoekoe-
maneunana; [m] harita tangtoe pada nga-
njahokeun, jen kami teh Pangeran.

*a* Jĕs. 16 : 10. *b* p. 36 : 18. *c* Jĕs. 10 : 5; Jĕr. 1 : 11, 12. *d* Jĕs. 24 : 2. *e* Njanj. 1 : 20; p. 6 : 12. *f* Jĕs. 13 : 7; Jĕr. 6 : 24. *g* Jĕs. 15 : 2, 3. *h* Sil. 11 : 4; Sĕp. 1 : 18. *i* Jĕr. 6 : 12. *j* Jĕs. 1 : 15; Hos. 4 : 2. *k* Jĕr. 4 : 20. *l* Jĕr. 18 : 18. *m* p. 11 : 10.

PASAL 8.

Ari geus kitoe, dina taoen noe kagĕnĕp,
dina boelan noe kagĕnĕp, tanggal
lima, kaoela keur dijoek di djĕro imah
kaoela, sarta [a] kokolot Joeda keur tja-
ralik di hareupeun kaoela; [b] seug kaoela
di dinja ditinggangan panangan Goesti
2 Pangeran. 'Ret kaoela nendjo, doema-
dakan, aja hidji roepa, katendjona kawas
seuneu; [c] ti sĕmĕt noe siga angkengna
ka-handapkeun seuneu; kitoe deui ti sĕ-
mĕt noe siga angkengna ka-loehoerkeun
katendjona kawas sorot, djiga soewasa.
3 'Sor andjeunna njodorkeun hidji roepa
panangan, sarta njandak kana boeoek
ĕmboen-ĕmboenan kaoela; djoeng kaoela
[d] koe Roh didjoengdjoengkeun kana anta-
ra boemi djeung langit, bari kaoela dina
tetendjoan ti Allah teh ditjandak ka
Jĕroesalem, nja ka lawang panto boe-
roean djĕro, noe njanghareup ngaler;
ari di dinja noe mĕrĕnah hidji brahala
4 pakeuheulan, matak ngeuheulkeun. 'Sar-
ta, doemadakan, [e] di dinja aja kamoel-
jaän Allah Israil, katendjona sapĕrti noe
kadjeueung koe kaoela di lĕbak teja.
5 'Ladjĕng andjeunna nimbalan ka kaoe-
la: Eh, anak Adam! geura tjĕngkat,
nendjo ka tĕbeh kaler. Seg kaoela tjĕng-
kat, nendjo ka tĕbeh kaler; doemadakan,
kalereun lawang altar aja eta brahala
pakeuheulan teja, pĕlĕbah djalan asoep.
6 'Timbalanana deui ka kaoela: Eh, anak
Adam! na katendjo koe maneh noe dipi-
gawe koe maranehanana, nja kagiroe-
kan galĕde, noe dipigawe koe anak-intjoe
Israil di dijeu, [f] soepaja kami djaoeh ti
kasoetjian kami? Tapi maneh ĕngke nen-
djo deui kagiroekan galĕde.

*a* p. 20:1. *b* p. 1:3. *c* p. 1:27. *d* p. 3:12; 11:24. *e* p. 3:23. *f* Jĕr. 12:7.

7 Tidinja kaoela koe andjeunna ditjan-
dak ka lawang boeroean; ret kaoela
nendjo, doemadakan, aja hidji lijang dina
8 bilik tembok. 'Ladjĕng andjeunna nim-
balan ka kaoela: Eh, anak Adam! eta
lijang bilik koe maneh gĕdean. Prak koe
kaoela lijang bilik teh digĕdean; beh hidji
9 lawang. 'Ari timbalanana ka kaoela:
Geura asoep, sarta tendjoan kagiroekan
garoreng, noe koe maranehanana dipi-
10 gawe di dijeu. 'Boes kaoela asoep sarta
nendjo; doemadakan, aja sagala roepa
sipat noe ngarajap djeung sato noe nista,
kitoe deui sakoer brahala anak-poetoe Is-
rail, beunang ngagambarkeun dina bilik,
11 sakoeriling-boengking. 'Sarta [a] toedjoeh
poeloeh djalma, kaäsoep kokolot anak-
poetoe Israil, narangtoeng di hareupeu-
nana; ari Jaäsanya anak Sapan nang-
toeng di tĕngah maranehanana; hidji-
hidji djalma pada njĕkĕl paroekoejanana,
sarta baoe koekoes seuseungitanana
12 njamboewang. 'Ladjĕng andjeunna nim-
balan ka kaoela: Eh, anak Adam! na
katendjo koe maneh, anoe koe kokolot-
kokolot anak-intjoe Israil dipigawe di
noe poëk, hidji-hidji di djĕro pangkengna
beunang ngagambaran? [b] karana aro-
mongna: Pangeran teu ningali ka oerang;
ijeu tanah koe Pangeran geus ditilarkeun.
13 'Timbalanana deui ka kaoela: Maneh
ĕngke nendjo deui kagiroekan galĕde,
noe dipigawe koe maranehanana.

*a* 4 Moesa 11:16. *b* Jĕs. 29:15; p. 9:9.

14 Tidinja kaoela koe andjeunna ditjan-
dak ka lawang panto gĕdong Pangeran,
anoe sabeulah ti kaler; doemadakan, di
dinja aja awewe darijoek, pada njeung-
15 tjeurikan si Tamoes. 'Ladjĕng andjeunna
nimbalan ka kaoela: Eh, anak Adam!
na katendjo koe maneh? Ĕngke maneh
nendjo deui kagiroekan galĕde ti batan eta.
16 Tidinja kaoela koe andjeunna ditjan-
dak ka boeroean gĕdong Pangeran, nja
ka boeroean djĕro; doemadakan, hareu-
peun lawang kabah Pangeran, [a] di antara
bale djeung altar, kira-kira salawe djal-
ma, [b] pada noekang kana kabah Pange-
ran, sarta njanghareup ngetan; ari eta
teh [c] keur njarĕmbah ka panon-poë, ka
17 wetan. 'Ladjĕng andjeunna nimbalan ka
kaoela: Eh, anak Adam! na katendjo
koe maneh? Naha aja noe koe anak-
intjoe Joeda dihampangkeun keneh ti
batan migawe sagala kagiroekan, noe koe
eta diparigawe di dijeu? Karana eta geus
pada minoehkeun tanah koe panganija-
ja, sarta daratang deui baris njijeun
pibĕndoeëun kami; malah, saĕnjana, da-
18 han koe eta dika-iroengnakeun. 'Mana
kami sabalikna rek midamĕl kijeu sadjĕro
bĕndoe: [d] sotja kami moal mikawatir,
sarta kami moal mikawĕlas; [e] nadjan
pada sasambat oge kana tjĕpil kami sarta
bĕdas sowarana, koe kami moal dimak-
boel.

*a* Joël 2:17. *b* 2 Bab. 29:6. *c* 5 Moesa 17:3. *d* p. 5:11. *e* Jĕs. 1:15; Mik. 3:4.

## PASAL 9.

Tidinja andjeunna ngagěntra, kadenge
koe kaoela, bědas pisan gěntrana, kijeu
timbalanana: Anoe njěkěl nagara sina
ka darijeu; hidji-hidji koedoe mawa pa-
2 karangna baris ngaroeksak. 'Hol aja
gěněp djalma, daratangna ti djalan [a] la-
wang girang, noe njanghareup ngaler;
hidji-hidji pada mawa pakarangna baris
ngadek; sarta di těngahna aja hidji djal-
ma papakeanana lawon bodas, djeung
njoren parabot djoeroe-toelis. Ana geus
daratang, toeloej narangtoeng gigireun
3 altar tambaga. 'Ari kamoeljaän Allah
Israil [b] djoeng ti loehoereun moemoe-
karabinan noe dilinggihan, ngalih kana
bangbaroeng gědong; ladjěng andjeunna
njaoer eta djalma noe papakeanana la-
won bodas, anoe njoren parabot djoeroe-
4 toelis teja. 'Ari timbalan Pangeran ka
dinja: Maneh geura ngiděr di djěro na-
gara, nja eta di djěro Jěroesalem; ari
sakoer djalma noe roemahoeh sarta hoe-
marěgoeng tina hal saniskara kagiroe-
kan, noe dilalampahkeun di djěro nagara,
5 koe maneh [c] tjirian tarangna. 'Ari ka
noe gěněpan nimbalanana, kadenge koe
kaoela: Maraneh geura ngiděr di nagara,
toetoerkeun eta, bari ngaradekan! [d] Panon
maraneh oelah mikawatir, sarta mara-
6 neh oelah mikaroenja. 'Peuntjitan koe
maraneh kolot, boedjang djeung landjang,
kitoe deui boedak djeung awewe, sing
datang ka roeksakna; tatapi oelah nja-
lampeurkeun ka sakoer djalma noe aja
tjirian; [e] sarta koedoe ngamimitian ti
kasoetjian kami. Prak pada ngamimitian,
[f] ngaheulakeun kokolot, noe di hareu-
7 peun gědong teja. 'Timbalanana deui ka
darinja: Gědong teh koe maraneh nadjis-
keun, djeung koedoe ngareusian boeroean
koe beunang njaběť, bari toeloej ka la-
loewar. Tidinja pada ka loewar, pek
8 ngaradekan di nagara. 'Ari geus kitoe,
sabeuteungna ngaradekan, ngan kari
kaoela bae, [g] brěk kaoela njoeoeh, bari
ngadjěrit, kijeu pioendjoek kaoela: Adoeh,
Goesti Pangeran! naha Goesti kěrsa nga-
roeksak sasesa Israil, lantaran Goesti
ngoetjoerkeun běndoe Goesti ka Jěroe-
9 salem? 'Ari timbalanana ka kaoela: Ka-
dorakaän anak-intjoe Israil djeung Joeda
gěde kabina-bina, sarta tanah teh [h] pi-
noeh koe hoetang gětih, djeung nagara
teh djědjěl koe lakoe serong; karana
[i] aromongna: Pangeran geus nilarkeun
ijeu tanah, sarta Pangeran teu ningali.
10 'Mana kami teh, sabalikna, [j] sotja kami
moal mikawatir, sarta kami moal mika-
wělas; [k] djalan maranehanana koe kami
11 tangtoe disina malik ka dirina. 'Geus
kitoe hol eta djalma noe papakeanana
lawon bodas, anoe njoren parabot djoe-
roe-toelis teja, lapor, kijeu pioendjoekna:
Noen, simkoering parantos ngalampah-
keun sapiwarangan Goesti.

*a* p. 8:5, 14. *b* p. 10:4. *c* Wahj. 7:3. *d* p. 8:18. *e* Jěr. 25:29; 1 Petr. 4:17. *f* p. 8:11, 16. *g* p. 11:13. *h* p. 7:23. *i* p. 8:12. *j* p. 8:18. *k* 1 Radj. 8:32; p. 11:21.

## PASAL 10.

Tidinja kaoela nendjo, beh [a] dina pipin-
ding, anoe di loehoereun sirah moeka-
rabin teja, kawas intěn nilěm, patoetna
sapěrti roepa panglinggihan, tembongna
2 di loehoereun eta. 'Ladjěng andjeunna
nimbalan ka djalma noe papakeanana
lawon bodas teja, kijeu timbalanana:
Maneh geura asoep kana antara roda,
ka handapeun moekarabin, seug leungeun
maneh doewanana koedoe ngeupeul [b] roe-
hak seuneu tina antara moekarabin,
[c] bari toeloej awoerkeun ka ijeu nagara.
Boes eta teh asoep, katendjo koe kaoela.
3 'Ari eta moekarabin, mangsa djalma teja
asoep, narangtoengna ti katoehoeëun gě-
dong, sarta mega teja ngeusian boeroean
4 djěro. 'Tidinja [d] kamoeljaän Pangeran
moenggah ti loehoereun moemoekara-
binan, ngalih ka loehoereun bangbaroeng
gědong; ari mega teja [e] ngeusian gědong,
sarta boeroean teh pinoeh koe tjahaja
5 kamoeljaän Pangeran. 'Ari sora djang-
djang moekarabin kadenge těpi ka boe-
roean loewar, [f] lir gěntra noe Moerba-
wisesa, satijap-tijap andjeunna keur ngan-
6 dika. 'Ari geus kitoe, saparantos an-
djeunna nimbalan ka eta djalma noe
papakeanana lawon bodas, kijeu timba-
lanana: Maneh geura njokot seuneu tina
antara roda, tina antara moekarabin
teja, boes eta teh asoep, děg nangtoeng
7 gigireun eta roda. 'Sor moekarabin saoe-
rang njodorkeun leungeun sabeulah tina
antara moekarabin kana seuneu noe dina
antara moekarabin teja; top njokot seu-
neu, bari dibikeun sakali kana doewa

leungeun eta djalma, noe papakeanana
lawon bodas; pek ditampanan, bari toe-
8 loej ka loewar. 'Ari moekarabin teja
katendjona [g] pada aja roepa leungeun
manoesa dina sadjĕroëun djangdjangna.
9 'Sarta kaoela nendjo, doemadakan, [h] aja
opat roda gigireun eta moekarabin, roda
hidji gigireun moekarabin hidji, roda
hidji gigireun moekarabin hidji; ari pa-
toetna roda teh djiga intĕn krisolit.
10 'Ari moenggoeh patoetna roda teh, opa-
tanana saroewa roepana, sakoemaha aja
hidji roda malang di tĕngaheun roda deui.
11 'Ana leumpang, [i] leumpangna dina opat
beulahna; teu ngagilir dina leumpangna;
ĕnjana mah ĕnggon noe disanghareupan,
nja eta noe didjoegdjoeg; teu ngagilir
12 dina leumpangna. 'Ari sakoedjoer awak-
na, dalah tonggongna, leungeunna djeung
djangdjangna, kitoe deui eta roda-roda,
[j] parinoeh koe panon sakoeriling; opa-
13 tanana pada aja rodana. 'Moenggoeh eta
roda, koe kaoela kadenge pada disĕboet
14 Galgal. 'Djeung deui [k] hidji-hidji eta moe-
karabin pada opat beungeutna; ari beu-
ngeut noe hidji beungeut moekarabin;
beungeut noe kadoewa beungeut manoe-
sa; ari noe katiloe beungeut singa, sarta
15 noe kaopat beungeut galoedra. 'Djoeng
moekarabin teh aroenggah; nja eta teh
mahloek, noe koe kaoela katendjo [l] di
16 tji Kĕbar teja. 'Djeung ana eta moeka-
rabin leumpang, roda-roda ge leumpang
gigireunana; kitoe deui ana eta moeka-
rabin ngadjoengdjoengkeun djangdjang-
na, sĕdja oenggah tina boemi, roda teja
teu ngagilir, eta ge aroenggah gigireu-
17 nana. 'Ana moekarabin teh ngarandĕg,
[m] eta ge ngarandĕg; kitoe deui ana moe-
karabin teh aroenggah, eta ge aroeng-
gah; wantoe roda teh kabawa koe ĕroh
18 eta mahloek. 'Tidinja kamoeljaän Pa-
ngeran ka loewar ti loehoereun bang-
baroeng gĕdong, bari ladjĕng ngadĕg
19 di loehoereun moekarabin. 'Geus kitoe
moekarabin teh pada ngadjoengdjoeng-
keun djangdjangna, bari toeloej aroeng-
gah tina boemi; katendjo koe kaoela
eukeur eta ka laloewar; sarta roda-roda
teja barĕng djeung eta. Dĕg moekarabin
teh ngarandĕg pĕlĕbah lawang panto
gĕdong Pangeran, nja eta lawang wetan,
sarta kamoeljaän Allah Israil linggih
20 di loehoereun eta. 'Nja eta teh mahloek,
noe koe kaoela katendjo handapeun Al-
lah Israil, di tji Kĕbar teja; geus tĕgĕs
21 kaoela, jen eta teh moekarabin. 'Hidji-
hidji [n] opat-opat beungeutna, djeung
hidji-hidji pada opat djangdjangna; sarta
pada aja roepa leungeun manoesa dina
22 sadjĕroëun djangdjangna. 'Ari moeng-
goeh roepa beungeutna, nja eta beu-
ngeut noe katendjo koe kaoela di sisi
tji Kĕbar teja; patoetna djeung djinisna
eta keneh; hidji-hidji ngadjoegdjoeg ka
noe disanghareupan. *a* p. 1 : 22, 26. *b* p. 1 : 13.

*c* Wahj. 8 : 5. *d* p. 9 ; 3. *e* 1 Radj. 8 : 10. *f* p. 1 : 24, 25. *g* p. 1 : 8. *h* p. 1 : 15, 16. *i* p. 1 : 12, 17. *j* p. 1 : 18; Wahj. 4 : 6, 8. *k* p. 1 : 6, 10. *l* p. 1 : 3. *m* p. 1 : 20. *n* p. 1 : 8.

## PASAL 11.

Tidinja kaoela [a] koe Roh didjoeng-
djoengkeun, ditjandak ka lawang gĕ-
dong Pangeran, nja eta lawang wetan,
noe njanghareup ngetan; beh di hareu-
peun eta lawang aja salawe djalma;
sarta kaoela nendjo di tĕngah eta djalma
aja Jaäsanya anak Asoer djeung Pĕlatya
anak Bĕnaja; doewanana kapala bangsa.
2 'Ladjĕng andjeunna nimbalan ka kaoela:
Eh, anak Adam! nja eta djalma noe
mikiran kagorengan sarta mapatahkeun
papatah matak tjilaka dina ijeu nagara.
3 'Aromongna: Tatjan nĕpi ka mangsana
njarijeun imah; ijeu nagara ibarat da-
4 loengna, ari oerang ibarat laoekna. 'Koe
sabab eta, eh anak Adam! maneh geura
ngawĕdjang pitjilakaeun maranehanana;
5 geura ngawĕdjang! 'Djoet Roh Pangeran
loengsoer ka kaoela, sarta andjeunna
nimbalan ka kaoela: Bedjakeun: Kijeu
timbalan Pangeran: Nja kitoe omongan
maraneh, anak-intjoe Israil! djeung [b]
sakoer noe datang dina pikir maraneh
6 koe kami kaoeninga. 'Loba katjida
djalma beunang maraneh njabĕt dina
ijeu nagara, wani loeloeroengna koe ma-
raneh geus diparinoehkeun koe beunang
7 njabĕt. 'Koe sabab eta, kijeu timbalan
Goesti Pangeran: Ari djalma beunang
maraneh njabĕt, noe koe maraneh disina
pagoletak di djĕro ijeu nagara teja, nja
eta noe ibarat laoekna, sarta ijeu nagara
ibarat daloengna; dĕmi maraneh mah
ĕngke dika-loewarkeun ti djĕro nagara.
8 'Pĕdang noe dipikasijeun koe maraneh,
[c] sarta nja pĕdang pisan noe koe kami
rek didatangkeun ka maraneh, lahiran

9 Goesti Pangeran. 'Tangtoe maraneh koe
kami dika-loewarkeun ti djĕro ijeu na-
gara, [d] bari maraneh diselehkeun ka
leungeun djalma bangsa sedjen, sarta
kami ka maraneh rek nĕrapkeun hoe-
10 koeman. 'Maraneh piraroeboeheun koe
pĕdang; dina watĕs tanah Israil kami
ĕngke ngahoekoeman ka maraneh; [e] ha-
rita maraneh tangtoe nganjahokeun, jen
11 kami teh Pangeran. 'Ijeu nagara moal
ĕnja ka maraneh djadi ibarat daloeng,
sarta maraneh moal ĕnja di djĕrona
djadi ibarat laoek; dina watĕs tanah
Israil kami ĕngke ngahoekoeman ka ma-
12 raneh. 'Harita maraneh tangtoe nganja-
hokeun, jen kami teh Pangeran; karana
pikoekoeh kami koe maraneh teu dila-
konan, djeung hoekoem kami koe ma-
raneh teu dilampahkeun; nja maraneh
ngalampahkeun teh [f] noeroetkeun hoe-
koem bangsa kapir, anoe sakoeriling
13 maraneh. 'Ari geus kitoe, mangsa ka-
oela keur ngawĕdjang, hos Pĕlatya anak
Bĕnaja teja paeh. [g] Brĕk kaoela njoeoeh,
bari ngadjĕrit, bĕdas pisan nja sowara,
kijeu pioendjoek kaoela: Adoeh, Goesti
Pangeran! naha Goesti kĕrsa ngadamĕl
pĕrkawis njeĕpkeun sesa Israil? *a* p. 8 : 3.
*b* 5 Moesa 31 : 21. *c* Sil. 10 : 24. *d* p. 7 : 3, 21.
*e* p. 12 : 15, 16. *f* 3 Moesa 18 : 3; 20 : 23. *g* p. 9 : 8.

14 Aja deui pangandika Pangeran ka ka-
15 oela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! doeloer maneh, doeloer maneh,
baraja-baraja maneh, djeung saänak-
intjoe Israil, eta sakabehna koe priboemi
Jĕroesalem sok diomongan kijeu: Sing
djaraoeh ti Pangeran! ijeu tanah dipa-
parinkeunana ka kaoela sakabeh, djadi
16 milik kaoela. 'Koe sabab eta, bedjakeun:
Kijeu timbalan Goesti Pangeran: Sana-
djan eta koe kami geus didjaraoehkeun,
diajakeun di sagala bangsa, djeung sana-
djan eta koe kami geus dipabalĕntjarkeun,
diajakeun di sagala tanah, parandene ka-
mi ka maranehanana [a] rek djadi kasoe-
tjian sakeudeung, dina sagala tanah, ĕng-
17 gon eta daratang. 'Koe sabab eta, bedja-
keun: Kijeu timbalan Goesti Pangeran:
Malah [b] maraneh koe kami rek dikoem-
poelkeun ti sagala bangsa, nja dirijoeng-
keun ti sagala tanah, ĕnggon maraneh
pabalĕntjar; sarta kami rek maparinkeun
18 tanah Israil nja ka maraneh. 'Ari eta
teh pidaratangeun ka dinja, sarta nja-
lingkirkeun ti dinja sakabeh kanistaän
19 djeung sakabeh kagiroekan. 'Sarta [c] eta
teh koe kami rek dipaparin hate hidji,
djeung kami rek maparin roh anjar di
djĕro batin maraneh; ari hate bangsa
batoe koe kami rek disingkirkeun ti
djĕro awakna, bari maranehanana dipa-
20 parin hate bangsa daging; 'soepaja [d] pa-
da ngalakonan pikoekoeh kami, sarta
ngarestoekeun hoekoem kami, djeung
dilampahkeunana; toer eta teh pidjadi-
eun oemat kami, djeung kami bakal
21 Allahna. 'Sabalikna, saha-saha noe ha-
tena noeroetkeun hate kanistaän djeung
kagiroekan, [noe disĕmbah koe] mara-
nehanana mah, nja eta [e] djalanna koe
kami tangtoe disina malik ka dirina,
lahiran Goesti Pangeran. *a* Jĕs. 8 : 14.
*b* Jĕr. 23 : 3. *c* Jĕr. 32 : 39; p. 36 : 26. *d* Jĕr. 31 : 33;
p. 14 : 11. *e* p. 9 : 10; 16 : 43.

22 Geus kitoe [a] moekarabin teh pada nga-
djoengdjoengkeun djangdjangna, sarta
roda-roda teja barĕng djeung eta; ari
kamoeljaän Allah Israil linggih di loe-
23 hoereun eta. 'Djoeng kamoeljaän Pange-
ran teh angkat ti djĕro nagara, ladjĕng
ngarandĕg di loehoereun goenoeng, anoe
24 wetaneun nagara. 'Tidinja kaoela koe
Roh didjoengdjoengkeun, bari kaoela
[b] dina tetendjoan, di djĕro Roh Allah,
dipoelangkeun ka tanah Kasdim, ka bo-
bojongan. Seug eta tetendjoan, noe ka-
tendjo koe kaoela, oenggah ti kaoela.
25 'Toeloej kaoela ka bobojongan teh nja-
toerkeun sadajana pangandika Pange-
ran, noe koe andjeunna dinjatakeun ka
kaoela teja. *a* p. 10 : 19. *b* p. 8 : 3.

## PASAL 12.

Aja deui pangandika Pangeran ka ka-
2 oela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! maneh tjitjing teh [a] di tĕngah
bangsa mantangoel, noe baroga panon
pikeun nendjo, tapi teu narendjo; baro-
ga tjeuli pikeun ngadenge, tapi teu
ngadarenge; wantoe-wantoe bangsa man-
3 tangoel eta teh. 'Mana maneh teh, anak
Adam! [b] geura tjatjawis baris maneh
pindah, seug koedoe pindah ti beurang
di hareupeun panon eta; nja pindah teh
ti ĕnggon maneh ka ĕnggon sedjen, di
hareupeun panon eta; [c] malah-mandar
ngalartieun; wantoe-wantoe bangsa man-
4 tangoel eta teh. 'Djeung koedoe ngaloe-

warkeun parabot maneh ti beurang, di
hareupeun panon eta, sabijasa parabot
noe pindah; seug maneh koedoe ka loe-
war wantji sareupna, di hareupeun pa-
non eta, sabijasa noe ka loewar pindah.
5 'Koedoe notos bilik keur diri maneh di
hareupeun panon eta, toeloej ka-loewar-
6 keun parabot, djalan ka dinja. 'Koedoe
koe maneh ditanggoeng dina taktak di
hareupeun panon eta; dika-loewarkeuna-
na wantji poëk; ari beungeut maneh
koedoe ditjindoeng, oelah maneh nendjo
taneuh; karana maneh koe kami geus
didjadikeun totonde pikeun anak-intjoe
7 Israil. 'Prak kaoela ngalampahkeun ki-
toe, sakoemaha kaoela ditimbalan teja:
parabot kaoela koe kaoela dika-loewar-
keun ti beurang, sabijasa parabot noe
pindah; ari wantji sareupna kaoela notos
bilik keur diri kaoela koe leungeun;
dika-loewarkeunana koe kaoela wantji
poëk, bari seug ditanggoeng dina taktak,
di hareupeun panon eta. *a* Jĕs. 6 : 9; p. 2 : 5.
*b* Jĕr. 46 : 19. *c* Jĕr. 36 : 3.
8 Ari isoekna aja pangandika Pangeran
9 ka kaoela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! eta anak-intjoe Israil, bangsa
mantangoel teh, lain naranja ka maneh,
10 jen: Adjĕngan milampah naon? 'Bedja-
keun ka darinja: Kijeu timbalan Goesti
Pangeran: Ari [a] babawaän teja pimalin-
dĕseun ka gĕgĕden di Jĕroesalem, djeung
ka saänak-intjoe Israil, noe araja di
11 djĕrona. 'Bedjakeun: Kaoela [b] totonde
maraneh; sakoemaha lampah kaoela
tadi, nja kitoe ĕngke dilampahkeun ka
maranehanana; bakal laleumpang ka
pangbojongan, arasoep ka pangdjarahan.
12 'Samalah [c] gĕgĕden, noe di tĕngah ma-
ranehanana, pinanggoengeun dina tak-
tak, wantji poëk, bari seg ka loewar;
djalma bakal narotos bilik, baris nga-
loewarkeun djalan ka dinja; gĕgĕden teh
bakal ditjindoeng beungeut, soepaja oe-
13 lah nendjo tanah koe panonna. 'Sarta
[d] kami bakal ngaroengkoepkeun eurad
kami ka dinja, djeung bakal ditangkĕp
koe djaring kami; seug koe kami rek
didatangkeun ka Baboel, tanah Kasdim,
tatapi [e] moal pinendjoĕun eta; toer di
14 dinja pipaeheun. 'Sarta ari sakabeh noe
aja di sakoerilingna, pangbantoena
djeung sakabeh barisanana, [f] koe kami
rek dipantjawoerakeun ka sagala angin,
bari kami njaboet pĕdang ti toekangeu-
15 nana. 'Didinja [g] tangtoe pada nganja-
hokeun, jen kami teh Pangeran, samangsa
maranehanana koe kami dipabalĕntjar-
keun, diajakeun di sagala bangsa, sarta
dipantjawoerakeun, diajakeun di sagala
16 tanah. 'Tatapi [h] kami rek njesakeun
oge djalma saeutik sabatoer eta, diloe-
poetkeun tina pĕdang, tina langlajeuseun
djeung tina pagĕboeg; soepaja pada nja-
ritakeun sakabeh kagiroekan lampahna
teja di bangsa kapir, ĕnggonna dara-
tang; sarta tangtoe pada nganjahokeun,
jen kami teh Pangeran. *a* Jĕs. 13 : 1. *b* p. 24 : 24.
*c* 2 Radj. 25 : 7; Jĕr. 39 : 4; 52 : 7. *d* p. 17 : 20.
*e* Jĕr. 39 : 7. *f* p. 5 : 2. *g* p. 11 : 16. *h* p. 6 : 8; 14 : 22.
17 Aja deui pangandika Pangeran ka ka-
18 oela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! [a] maneh ngahakan roti maneh
koedoe kalawan ngadegdeg; kitoe deui
nginoem tjai maneh koedoe kalawan
soemĕblak djeung kalawan salĕmpang.
19 'Sarta koe maneh bedjakeun ka djalma-
djalma eusi tanah: Kijeu timbalan Goesti
Pangeran hal priboemi Jĕroesalem, noe
aja dina tanah Israil: Tangtoe pada
ngahakan rotina kalawan salĕmpang,
kitoe deui ngarinoem tjaina kalawan
mĕlĕngĕk; da dikĕrsakeun tanahna pi-
soewoengeun, leungit pangeusina, tina
20 panganijaja sakabeh priboemina. 'Ari
nagara-nagara noe diarĕnggonan [b] bakal
pada tarikolot, sarta tanah teh pidja-
dieun soewoeng. Didinja maraneh tang-
toe nganjahokeun, jen kami teh Pa-
ngeran. *a* p. 4 : 16. *b* Jĕr. 4 : 27; 9 : 11.
21 Aja deui pangandika Pangeran ka ka-
22 oela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! nahaon eta babasan di maraneh,
dina tanah Israil, anoe kijeu teja: [a] Lila
deui ka djamanna, djeung sakoer teten-
23 djoan tangtoe leungit? 'Koe sabab eta, be-
djakeun ka maranehanana: Kijeu timba-
lan Goesti Pangeran: Kami rek ngeureun-
keun eta babasan; ka-hareupna eta teh
moal dibasakeun deui di Israil. Saba-
likna, maneh koedoe mitjatoer kijeu ka
darinja: Geus deukeut ka djamanna,
djeung kana piboektieunana sakoer te-
24 tendjoan. 'Karana ka-hareupna moal aja
deui tetendjoan koewa-kijeu noe gapong,
atawa panoedjoeman loemas-lamis di
25 tĕngah anak-intjoe Israil. 'Karana kami
teh Pangeran; kami rek ngandika; ari

pangandika, noe rek diandikakeun koe
kami, tangtoe dilampahkeun, moal di-
mĕngkekeun deui; satĕgĕsna keur dja-
man maraneh pisan, eh bangsa manta-
ngoel! kami rek ngandika sakĕtjap,
djeung dilampahkeunana, lahiran Goesti
Pangeran. *a* 2 Petr. 3:4.
26 Aja deui pangandika Pangeran ka ka-
27 oela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! masing njaho, anak-intjoe Israil
sok ngaromong: Ari tetendjoan, noe
katendjo koe manehanana, [a] keur dja-
man djaga, sarta ngawĕdjangna noedjoel
28 ka mangsa noe djaoeh. 'Koe sabab eta,
bedjakeun ka maranehanana: Kijeu tim-
balan Goesti Pangeran: Sakabeh pa-
ngandika kami moal aja noe dimĕng-
kekeun deui; ari pangandika, noe di-
andikakeun koe kami, geus tangtoe
dilampahkeun, lahiran Goesti Pangeran.
*a* Am. 6:3; 9:10.

## PASAL 13.

Aja deui pangandika Pangeran ka ka-
2 oela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! geura ngawĕdjang pitjilakaeun
nabi-nabi Israil, noe sok ngawarĕdjang;
nja bedjakeun koe maneh ka sakoer noe
ngawĕdjang [a] ti hate sorangan, [kijeu
nja pok]: Geura darengekeun ijeu pa-
3 ngandika Pangeran! 'Kijeu timbalan
Goesti Pangeran: Pibalaïeun nabi ba-
roeroeng, noe naroeroet pikiran sora-
ngan, djeung teu narendjo naon-naon!
4 'Ari nabi-nabi maneh, Israil! geus dja-
5 radi sapĕrti tjareuh dina tarikolot. 'Ma-
raneh [b] teu arasoep ka noe beulah, geus
poegoeh ngomean tembok pikeun anak-
intjoe Israil, soepaja tagĕn dina pĕrang
6 [c] keur poëan Pangeran. 'Ari marĕlĕngna
noe gapong sarta panoedjoeman bohong;
[d] ngaromongna jen: Lahiran Pangeran,
padahal eta teh koe Pangeran hanteu di-
piwarang; toer djalma-djalma koe eta di-
sina ngarĕp-ngarĕp, jen omonganana ba-
7 kal diboektikeun. 'Naha maraneh lain mĕ-
lĕng tetendjoan gapong, sarta maraneh
lain ngomongkeun panoedjoeman bo-
hong, satijap-tijap maraneh njĕboet: La-
hiran Pangeran, padahal kami teu ngan-
dika? *a* 2 Petr. 1:21. *b* Djab. 106:23; p. 22:30.
*c* p. 7:19. *d* Jĕr. 23:31.
8 Koe sabab eta, kijeu timbalan Goesti
Pangeran: Sapedah maraneh ngomong
gapong djeung mĕlĕng bohong teja, noe
matak kami, satĕmĕnna, ngamoesoeh
ka maraneh, lahiran Goesti Pangeran.
9 'Ari panangan kami tangtoe ngamoesoeh
ka nabi-nabi, noe sok marĕlĕng gapong
djeung naroedjoem bohong; [a] hamo ara-
soep kana karagĕman oemat kami,
djeung hamo ditoeliskeun dina kitab
anak-intjoe Israil, djeung hamo maroe-
lang ka tanah Israil; sarta maraneh
tangtoe nganjahokeun, jen kami teh
10 Pangeran. 'Pedah koe sabab eta teh
njarasabkeun oemat kami; [b] ngaro-
mongna: Salamĕt! padahal euweuh ka-
salamĕtan; ari oemat teh njijeun bilik
taneuh, sarta koe itoe, saĕnjana, dipoe-
11 las koe apoe. 'Bedjakeun ka noe moe-
las koe apoe teh, jen bilik teja tangtoe
roegroeg; ĕngke aja hoedjan goentoer;
sarta maneh, hoedjan boewah galĕde!
ĕngke moeroeboet, djeung angin riboet
12 bakal ngabeulah eta. 'Broeg bilik teh
toeloej roegroeg. Naha maraneh harita
lain bakal ditanja kijeu: Di mana ajeuna
poelas, beunang maraneh moelaskeun
13 teh? 'Koe sabab eta, kijeu timbalan
Goesti Pangeran: Ari eta teh koe kami
rek disina beulah koe angin riboet sa-
djĕro kami wĕra, sarta piajaeun hoedjan
goentoer sadjĕro kami bĕndoe, kitoe
deui hoedjan boewah galĕde sadjĕro ka-
14 mi sewot, baris mejakkeun eta. 'Tah,
kitoe kami nja pingaroentoehkeuneun
eta bilik, beunang maraneh moelas koe
apoe teja, bari koe kami diratakeun
djeung taneuh, wani katara padĕmenna;
broeg nagara teh piroeboeheun, sarta
maraneh tangtoe bejak di djĕrona; ha-
rita maraneh tangtoe nganjahokeun,
15 jen kami teh Pangeran. 'Djadi kami teh
rek njatjapkeun wĕra kami kana eta
bilik djeung ka noe maroelas inja koe
apoe teja; sarta kami bakal ngalahir
ka maraneh: Bilik teh geus euweuh,
kitoe deui noe maroelas teh geus eu-
16 weuh; 'tĕgĕs nabi-nabi Israil, noe sok
ngawarĕdjang hal Jĕroesalem, djeung
mangmarĕlĕngkeun ka dinja tetendjoan
kasalamĕtan, padahal euweuh kasala-
mĕtan, lahiran Goesti Pangeran.
*a* p. 14:9. *b* Jĕr. 6:14.
17 Djeung deui maneh teh, anak Adam!
geura njanghareup ka anak bangsa ma-
neh noe awewe, ka sakoer noe sok nga-

wĕdjang ti hate sorangan, sarta koedoe
18 ngawĕdjang pitjilakaeun eta; 'ari pio-
mongeun maneh: Kijeu timbalan Goesti
Pangeran: Pibalaïeun awewe, noe sok
ngarapoet goegoeling keur sakabeh ke-
lek, djeung njarijeun koekoedoeng keur
sirah sagala dĕdĕg, baris moro njawa!
Naha maraneh dek moro njawa oemat
kami, djeung ngahiroepan njawa mara-
19 neh sorangan? 'Sarta maraneh nganis-
takeun kami di oemat kami, [a] malar
poporot gandroeng satjanggeum djeung
roti sahoewapeun; noe dipambrih ma-
ehan djalma, noe bĕnĕrna oelah dipae-
han, djeung ngahiroepan djalma, noe
bĕnĕrna oelah dihiroepan; lantaranana
maraneh ngabohong ka oemat kami,
20 noe ngagoegoe kana bohong. 'Koe sabab
eta, kijeu timbalan Goesti Pangeran:
Masing njaho, kami ngamoesoeh ka goe-
goeling maraneh, noe djadi sarat ma-
raneh moro njawa di dinja, malar sina
ngarapoeng; sarta koe kami eta rek
dirĕboet ti leungeun maraneh; djeung
kami rek ngaleupaskeun eta njawa, tĕgĕs
njawa beunang maraneh moro malar
21 sina ngarapoeng teja. 'Samalah eta koe-
koedoeng maraneh koe kami rek diso-
soĕh, sarta rek ngaloewarkeun oemat
kami ti leungeun maraneh; moal djong-
djon ajana dina leungeun maraneh sa-
pĕrti beunang moro; harita maraneh
tangtoe nganjahokeun, jen kami teh
22 Pangeran. 'Sapedah maraneh djalan tji-
dra nganjĕrikeun ka hate djalma bĕnĕr,
noe koe kami hanteu dinjĕrikeun; djeung
sapedah maraneh [b] ngoewatkeun leu-
ngeun djalma doraka, sina oelah tobat
mitjeun djalanna noe goreng, sarta oelah
23 hiroep; 'koe sabab eta, maraneh hamo
mĕlĕng-mĕlĕng deui noe gapong, sarta
hamo ngalampahkeun deui noedjoem;
djeung deui oemat kami koe kami rek
dika-loewarkeun ti leungeun maraneh,
sarta maraneh [c] tangtoe nganjahokeun,
jen kami teh Pangeran.

*a* Sil. 28 : 21; Mik. 3 : 5. *b* Jĕr. 23 : 14. *c* p. 14 : 8.

PASAL 14.

Hidji mangsa aja djalma daratang ka
kaoela [a] kaäsoep kokolot Israil, gek
2 tjaralik di hareupeun kaoela. 'Ari geus
kitoe aja pangandika Pangeran ka ka-
3 oela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! eta djalma-djalma pada midjoe-
ragan ka brahalana dina atina, sarta
tatadjongan kadorakaänana koe eta geus
diteundeun di hareupeun beungeutna;
[b] boloampar teuing kami kĕrsa ditanja
4 koe noe kitoe. 'Koe sabab eta, maneh
geura mitjatoer ka darinja, sarta bedja-
keun ka darinja: Kijeu timbalan Goesti
Pangeran: Sing saha-saha anak-intjoe
Israil, noe midjoeragan ka brahalana
dina atina, djeung neundeun tatadjongan
kadorakaänana di hareupeun beungeut-
na, bari manggihan ka nabi: ijeu kami
Pangeran rek ngawalon ka noe kitoe
dina pĕrkarana, noeroetkeun kalobaän
5 brahalana; 'noe dipandang, anak-intjoe
Israil teh koe kami rek ditjĕkĕl dina
atina, sapedah pada oendoer kabeh ti
6 kami koe brahala-brahalana. 'Sabab ki-
toe, bedjakeun ka anak-intjoe Israil:
Kijeu timbalan Goesti Pangeran: [c] Geura
tarobat! koedoe aloendoer ti brahala-
brahala maraneh, bari malengoskeun
beungeut ti sakabeh kagiroekan di
7 maraneh. 'Karana sing saha-saha anak-
intjoe Israil, atawa [d] semah noe ngoem-
bara di Israil, anoe oendoer ti poeng-
koereun kami, nja midjoeragan ka
brahalana dina atina, djeung neundeun
tatadjongan kadorakaänana di hareu-
peun beungeutna, bari manggihan ka
nabi, sĕdja nanja ka kami koe lantaran
eta: ijeu kami Pangeran rek ngawalon
8 ka noe kitoe koe andjeun. 'Nja eta [e]
kami bakal njanghareup pameunteu ka
djalma kitoe, sarta koe kami rek dida-
mĕl matak mĕlĕngĕk, [f] didjadikeun tanda
djeung misil, malah [g] koe kami rek di-
basmi, dileungitkeun ti tĕngah oemat
kami; [h] harita maraneh tangtoe nga-
njahokeun, jen kami teh Pangeran.
9 'Djeung lamoen nabi teh kawoedjoek,
pok ngomong kitoe-kijeu: ijeu kami Pa-
ngeran noe ngawoedjoek ka eta nabi,
[i] sarta kami rek njodorkeun panangan
kami ka dinja, bari koe kami ditoem-
poer, dileungitkeun ti tĕngah oemat
10 kami Israil. 'Djadi eta pada pinanggoe-
ngeun kadorakaänana; sakoemaha ka-
dorakaän noe nanja teja, nja kitoe ke-
11 neh kadorakaän eta nabi; 'noe dipandang,
anak-intjoe Israil oelah sarasab deui ti
poengkoereun kami, djeung oelah nga-
naradjiskeun maneh deui koe sakabeh

kamasijatanana; ari kitoe mah [j] eta
bakal oemat kami, djeung kami bakal
Allahna, lahiran Goesti Pangeran.

*a* p. 20:1. *b* 1 Sam. 28:6. *c* p. 18:30. *d* 3 Moesa 17:8. *e* 3 Moesa 17:10. *f* 5 Moesa 28:37. *g* 3 Moesa 20:3. *h* p. 15:7. *i* p. 13:9. *j* 2 Moesa 19:5, 6.

12 Aja deui pangandika Pangeran ka ka-
13 oela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! lamoen aja hidji tanah noe boga
dosa ka kami, migawe salah, sarta kami
njodorkeun panangan kami ka dinja,
[a] bari motongkeun iteuk roti anoena,
nja kami ngadatangkeun langlajeuseun
ka eta tanah, djeung kami ngabasmi ma-
noesa djeung sasatoan, dileungitkeun ti
14 dinja: 'nadjan di djĕro eta tanah aja
ijeu tiloe djalma, Ĕnoh, Daniël djeung
Ajoeb teja, eta djalma koe lantaran ka-
bĕnĕranana ngan ngaloepoetkeun njawa-
na sorangan, lahiran Goesti Pangeran.
15 'Oepama [b] tanah teja koe kami disina
kasorang sato galak, pek koe eta diboe-
rak-barik, toeloej djadi soewoeng, datang
ka taja noe njorang bawaning sijeun
16 sato: 'moen eta tiloe djalma aja di djĕro
eta tanah, dĕmi hiroep kami! lahiran
Goesti Pangeran, eta djalma hamo nga-
loepoetkeun anak lalaki atawa anak
awewe; ngan dirina bae noe diloepoet-
keun, dĕmi tanah teja mah tangtoe djadi
17 soewoeng. 'Atawa [c] kami ngadatangkeun
pĕdang ka tanah kitoe, bari nimbalan:
Eh pĕdang! koedoe njorang kana eta
tanah; seg kami ngabasmi manoesa
djeung sasatoan, dileungitkeun ti dinja:
18 'ana eta tiloe djalma aja di djĕro eta
tanah, dĕmi hiroep kami! lahiran Goesti
Pangeran, eta djalma moal ngaloepoet-
keun anak lalaki atawa anak awewe,
saĕnjana ngan dirina bae noe diloepoet-
19 keun. 'Atawa kami ngadatangkeun pagĕ-
boeg ka tanah kitoe, sarta ngoetjoerkeun
wĕra kami ka dinja, [d] lantaran gĕtih,
kĕrsa ngabasmi manoesa djeung sasa-
20 toan, dileungitkeun ti dinja: 'nadjan
Ĕnoh, Daniël djeung Ajoeb teja aja di
djĕro eta tanah, dĕmi hiroep kami! lahi-
ran Goesti Pangeran, eta djalma hamo
ngaloepoetkeun anak lalaki atawa anak
awewe; saĕnjana eta teh koe lantaran
kabĕnĕranana ngan ngaloepoetkeun nja-
21 wana sorangan. 'Karana kijeu timbalan
Goesti Pangeran: Geus komo lamoen
eta opat hoekoeman kami noe mawa
tjilaka, [e] nja eta pĕdang, langlajeuseun,
sato galak djeung pagĕboeg teja, koe
kami didatangkeun ka Jĕroesalem, baris
ngabasmi manoesa djeung sasatoan, di-
22 leungitkeun ti dinja. 'Tatapi, masing nja-
ho, di Jĕroesalem [f] pikarieun oge noe ra-
hajoe, noe dika-loewarkeun, nja eta anak
lalaki djeung anak awewe; masing njaho,
eta pibaridjileun ka maraneh, sarta koe
maraneh bakal katendjo djalanna djeung
pagaweanana; seug maraneh bakal kali-
poeran hal katjilakaän, noe koe kami
didatangkeun ka Jĕroesalem, nja eta
saniskara noe koe kami dikeunakeun ka
23 dinja. 'Djadi eta bakal pada matak lipoer
ka maraneh, samangsa maraneh nendjo
djalanna djeung pagaweanana; harita
maraneh tangtoe nganjahokeun, jen moal
taja sabab kami ngadamĕl eta saniskara,
noe koe kami didamĕl ka dinja, lahiran
Goesti Pangeran. *a* p. 5:16. *b* 3 Moesa 26:22. *c* 3 Moesa 26:25. *d* p. 16:38. *e* Wahj. 6:8. *f* p. 12:16.

## PASAL 15.

Aja deui pangandika Pangeran ka ka-
2 oela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! kai tangkal anggoer, naon kaleu-
wihanana ti kai anoe loba? Naon kaleu-
wihanana dahan anggoer, noe kaäsoep
3 tatangkalan leuweung? 'Naha aja noe
ngala kaina, baris njijeun parabot? ata-
wa aja noe ngala eta baris kakait, pi-
keun njangsangkeun barang naon-naon?
4 'Ĕnjana mah dibikeun kana seuneu, baris
hakaneun. Ari noe doewa toengtoengna
bejak dihakan seuneu, djeung tĕngahna
lĕboer: naha aja pigaweëunana baris pa-
5 rabot? 'Tjatjakan keur hade keneh teu
beunang didjijeun parabot; komo lamoen
geus dihakan seuneu sarta lĕboer: pima-
6 naeun didjijeun deui parabot? 'Koe sabab
eta, kijeu timbalan Goesti Pangeran:
Sakoemaha kai tangkal anggoer dina
tatangkalan leuweung, noe koe kami
diselehkeun kana seuneu, baris hakaneun,
nja kitoe kami rek njelehkeun priboemi
7 Jĕroesalem. 'Nja eta [a] kami bakal njang-
hareup pameunteu ka maranehanana;
ana baridjil ti seuneu, seg dihakan seu-
neu deui; [b] didinja maraneh tangtoe
nganjahokeun, jen kami teh Pangeran,
dimana kami keur njanghareup pameun-
8 teu ka maranehanana. 'Ari tanahna koe
kami rek didjadikeun soewoeng, sabab
maranehanana pada migawe salah, la-
hiran Goesti Pangeran. *a* p. 14:8. *b* p. 12:20.

PASAL 16.

Aja deui pangandika Pangeran ka ka-
2 oela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! [a] koedoe mere njaho ka Jěroe-
3 salem kagiroekan lampahna; 'ari pio-
mongeun maneh: Kijeu timbalan Goesti
Pangeran ka Jěroesalem: Boeroesoet
maneh djeung asal maneh ti tanah Ka-
naän; [b] bapa maneh oerang Emor, ari
4 indoeng maneh oerang Het. 'Ari asal
maneh teja, keur poëan maneh didjoe-
roekeun, tali ari-ari maneh teu dikeureut,
djeung maneh teu dimandian koe tjai,
teu diběrěsihan; sarta maneh teu dioe-
sapan koe oejah, soemawonna diběđo-
5 ngan. 'Taja panon noe hawatir ka maneh,
milampah ka maneh salah-sahidji pěrkara
noe tadi, bawaning karoenja ka maneh;
anggoer maneh seg dipitjeun ka tong-
gong těgal, bawaning diri maneh dipi-
kagiroek keur poëan maneh didjoeroe-
6 keun. 'Kaběněran kami ngaliwat ka
maneh, sarta maneh koe kami katingali
keur roroësan, bobolokot koe gětih; heug
kami nimbalan ka maneh, keur maneh
bobolokot koe gětih teh: Masing hiroep!
estoe kami nimbalan ka maneh, keur
maneh bobolokot koe gětih teh: Ma-
7 sing hiroep! 'Maneh koe kami didjadi-
keun laksa-laksaän, sapěrti djoekoet di
těgal; maneh ngagědean ngadjangkoe-
ngan, sarta maneh datang ka aloes pisan;
soesoe maneh njeungseung, djeung boeloe
maneh djadi; tatapi maneh teh sataran-
8 djang nja salanggoetoer. 'Kaběněran
kami ngaliwat ka maneh, sarta maneh
koe kami katingali, doemadakan, oemoer
maneh geus ninggang waktoe běger; heug
[c] kami meberkeun djangdjang kami ka loe-
hoereun maneh, noetoepan orat maneh;
malah kami soempah ka maneh, [d] sarta ka-
mi mandjing pěrdjangdjian djeung maneh,
lahiran Goesti Pangeran; ti harita maneh
9 djadi kagoengan kami. 'Tidinja maneh
koe kami dimandian koe tjai; nja gětih
maneh koe kami diseblok, dileungitkeun
ti maneh, bari maneh koe kami dioela-
10 san koe minjak. 'Rap maneh koe kami
dipakeanan soesoelaman, djeung dita-
roempahan [e] koelit doejoeng, sarta di-
beubeuran boëh katji, bari dibadjoean
11 soetra. 'Malah maneh koe kami didang-
danan pěrhijasan, nja eta kami makekeun
geulang ka leungeun maneh, kitoe deui
12 kangkaloeng ka beuheung maneh. 'Ari
[f] iroeng maneh koe kami ditěrapan an-
ting, djeung tjeuli maneh ditěrapan koe-
raboe, sarta [g] sirah maneh ditěrapan
13 makoeta moelja. 'Djadi maneh teh di-
hijasan ěmas-perak, sarta papakean ma-
neh boëh katji, soetra djeung soesoela-
man; ari kahakanan maneh tipoeng
lěměs, madoe reudjeung minjak; toer
maneh teh geulis kawanti-wanti, sarta
14 maneh loeloes kana karadjaän. 'Noe ma-
tak ngaran maneh kamashoerkeun ka
sagala bangsa, [h] tina kageulisan maneh;
wantoe eta teh sampoerna, koe kamoel-
jaän kami, noe koe kami ditěrapkeun
ka maneh teja, lahiran Goesti Pangeran.

*a* Jěs. 58 : 1. *b* 1 Moesa 15 : 16 ; 27 : 46. *c* Roet 3 : 9. *d* 2 Moesa 19 : 5; 24 : 8. *e* 2 Moesa 25 : 5. *f* 1 Moesa 24 : 22, 47. *g* Sil. 4 : 9; Njanj. 5 : 16. *h* Njanj. 2 : 15.

15 Děmi maneh teh nganděl keun kana
kageulisan maneh, sarta maneh [a] djinah,
kena-kena mashoer; wani djinah maneh
dimonjah-monjah ka sakoer bae noe
16 ngaliwat; sok ka eta. 'Djeung maneh
njokot papakean maneh, bari seug nji-
jeun ěnggon laloehoer keur diri maneh,
didangdanan warna-warna roepana; prak
maneh djinah dina eta; běněrna oelah
datang ka kitoe, djeung oelah kalakon.
17 'Sarta maneh njokot rarangken maneh
noe moelja-moelja, ěmas-perak kami,
noe koe kami dipaparinkeun ka maneh
teja, pek njijeun roepa lalaki keur diri
maneh, bari toeloej djinah ka darinja.
18 'Malah maneh njokot papakean maneh,
sipat soesoelaman teja, seg dipakekeun
ka darinja, sarta minjak kami djeung
seuseungitan kami koe maneh dibikeun
19 ka hareupeun eta. 'Kitoe deui rědjěki
ti kami, tipoeng lěměs, minjak reudjeung
madoe, noe koe kami dipaparinkeun ka
maneh keur hakaneun maneh teja, koe
maneh dibikeun ka hareupeun eta, [b] ba-
ris aämbeuan matak sěděp. Tah, kitoe
20 djadina, lahiran Goesti Pangeran. 'Djeung
deui maneh njokot anak maneh lalaki-
awewe, beunang maneh ngadjoeroekeun
pikeun kami, [c] prak dikoerbankeun ka
darinja, sina dihakan. Naha boga rasa
21 djinah maneh saeutik keneh, 'wět ma-
neh meuntjitan deui anak kami, sarta
disěrahkeun, lantaranana koe maneh
22 disina njorang seuneu adjang eta? 'Sarta

sadjĕro sakabeh lampah maneh noe ma-
tak giroek reudjeung djinah maneh teja,
eta maneh teu ingĕt ka djaman maneh
ngora, basa maneh satarandjang nja sa-
langgoetoer, roroësan bari bobolokot koe
23 gĕtih teja. 'Ari geus kitoe, sanggeusna
eta sakabeh kagorengan maneh, (pibalaï-
eun, pibalaïeun maneh, lahiran Goesti
24 Pangeran) 'toeloej maneh ngadĕgkeun
imah kĕwoeng keur diri maneh, sarta
njijeun ĕnggon loendjoeng keur diri ma-
neh dina oenggal-oenggal loeloeroeng.
25 'Eta maneh ngadĕgkeun ĕnggon maneh
noe loendjoeng teh [d] dina oenggal-oeng-
gal pepengkolan djalan, sarta kageulisan
maneh koe maneh didjijeun kagiroekan,
djeung maneh ngadangkak soekoe ma-
neh keur sakoer noe ngaliwat; djadi
26 maneh ngarosakeun djinah maneh. 'Eta
maneh djinah [e] ka oerang Mĕsir, ta-
tangga maneh, noe gĕde awak; djadi ma-
neh ngarosakeun djinah maneh, matak
27 ngabĕndoekeun kami. 'Sabab kitoe, ma-
sing njaho, [f] kami njodorkeun panangan
kami ka loehoereun maneh, bari ngoe-
rangan kipajah maneh noe misti, djeung
maneh koe kami diselehkeun ka napsoe
djalma noe gareuleuh ka maneh, nja eta
ka anak Pĕlisti, noe warirang koe djalan
28 maneh noe roetjah. 'Sarta maneh djinah
deui [g] ka oerang Asoer, sabab maneh teu
seubeuhan; prak maneh djinah ka dinja,
29 tapi maneh tatjan seubeuh keneh. 'Heug
maneh ngarosakeun deui djinah maneh
di tanah Kanaän, bras [h] ka tanah Kas-
dim; tapi nadjan kitoe ge maneh tatjan
30 seubeuh keneh bae. 'Aja sakitoe leum-
peuh-joeni maneh teh! lahiran Goesti
Pangeran; wani milampah sakabeh noe
kitoe, kalakoean dajang noe sakama-
31 kama; 'wani maneh ngadĕgkeun imah
maneh noe kĕwoeng dina pepengkolan
oenggal djalan, djeung njijeun ĕnggon
maneh noe loendjoeng dina oenggal loe-
loeroeng; toer maneh lain tjara dajang
noe loba, da njoemahkeun kana pama-
32 djĕg. 'Ih, awewe ranjedan! sok ngala
33 lalaki sedjen, ngaganti salakina. 'Ka da-
jang noe loba pada mahoegi; dĕmi ma-
neh mah mahoegi ka sakabeh kabogoh
maneh, sarta mere-mere ka darinja, sina
datang ka maneh ti sakoeriling, djinah
34 ka maneh. 'Djadi lampah maneh dibalik
ti lampah awewe noe loba dina djinah
maneh, da taja noe nejang ka maneh
hajang djinah; kitoe keneh dina maneh
mere panorog, sarta taja noe mere pa-
madjĕg ka maneh teja; djadi koe maneh
teh dibalik.

*a* 2 Moesa 34 : 16. *b* p. 6 : 13. *c* 2 Radj. 17 : 17; p. 23 : 39. *d* Jĕr. 3 : 2. *e* p. 23 : 8, 19. *f* p. 6 : 14. *g* p. 23 : 5, 12. *h* p. 23 : 15.

35 Sabab kitoe, eh dajang! geura denge-
36 keun ijeu pangandika Pangeran. 'Kijeu
timbalan Goesti Pangeran: Sapedah ma-
neh ngamonjah-monjah tambaga maneh,
djeung orat maneh datang ka tembong
koe lantaran djinah maneh ka sakoer
kabogoh maneh; sarta tina hal sakabeh
brahala maneh noe matak giroek, kitoe
deui tina gĕtih anak-anak maneh, noe
koe maneh dibikeun ka darinja teja:
37 'noe matak kami, satĕmĕnna, rek ngoem-
poelkeun sakabeh kabogoh maneh, noe
koe maneh dipake soesoekaän, djeung
sakoer bae noe koe maneh dipikanjaäh,
barĕng sakoer noe koe maneh dipika-
geuleuh; nja eta koe kami rek dikoem-
poelkeun, [a] sina ngamoesoeh ka maneh
ti sakoeriling, sarta kami rek nembong-
keun orat maneh ka darinja, sina pada
38 nendjo saorat maneh kabeh. 'Djeung
kami ka maneh rek nĕrapkeun [b] hoe-
koem awewe noe ngaranjed sarta noe
ngoetjoerkeun gĕtih; nja kami rek nga-
loewarkeun gĕtih maneh lantaran wĕra
39 djeung kasarĕgĕpan. 'Sarta maneh koe
kami rek diselehkeun ka leungeun eta
djalma; toeloej bakal pada ngaroentoeh-
keun imah maneh noe kĕwoeng, djeung
ngaboerak-barik ĕnggon maneh noe
loendjoeng teja, bari pada ngarangsadan
papakean maneh, djeung njarokot ra-
rangken maneh noe moelja teja; heug
maneh koe eta ditinggalkeun sataran-
40 djang nja salanggoetoer. 'Samalah eta
bakal pada ngadatangkeun anoe pinga-
gimboengeun ka maneh; seug [c] pada
maledogan ka maneh koe batoe, bari
pada njatjag ka maneh koe pĕdang-pĕ-
41 dangna. 'Djeung imah maneh koe eta [d]
bakal dihoeroean koe seuneu, bari pada
ngalampahkeun hoekoeman ka maneh
di hareupeun panon awewe noe loba;
sarta maneh koe kami rek dieureun-
keun tina dajang, malahan maneh moal
42 mere-mere deui panorog. 'Kakara [e] kami
ngareureuhkeun wĕra kami ka maneh,
sarta kasarĕgĕpan kami pinjingkireun

ti maneh; nja kami teh pilĕmpĕreun,
43 moal bĕndoe-bĕndoe deui. 'Sapedah ma-
neh teu ingĕt ka djaman maneh ngora,
djeung maneh ngaririweuh ka kami koe
sakabeh lampah kitoe teja; mana kami
teh, masing njaho, [f] rek malikkeun djalan
maneh ka diri maneh, lahiran Goesti
Pangeran; sarta maneh moal migawe-
migawe deui karoetjahan, nambahan
sakabeh kagiroekan lampah maneh.

*a* p. 23 : 10, 29. *b* 3 Moesa 20 : 10; p. 23 : 45.
*c* p. 23 : 47. *d* 2 Radj. 25 : 9. *e* p. 21 : 17. *f* p. 22 : 31.

44 Masing njaho, sakoer ahli paribasa
mĕngke make paribasa hal maneh, kijeu
pokna: Tjara indoeng, nja kitoe anakna
45 awewe. 'Maneh teh anak indoeng maneh,
anoe mitjeun salakina djeung anak-anak-
na; sarta maneh teh sadoeloer djeung doe-
loer-doeloer maneh, noe maritjeun sala-
kina djeung anak-anakna; indoeng ma-
raneh oerang Het, ari bapa maraneh
46 oerang Emor. 'Ari doeloer maneh noe
gĕde nja Samaria, nja eta djeung anak-
anakna, noe ĕnggonna kentjaeun maneh;
sarta doeloer maneh noe leutik ti batan
maneh nja Sadoemoe djeung anak-anak-
na, noe ĕnggonna katoehoeëun maneh.
47 'Tatapi maneh teu ngalakonan djalan
eta, djeung teu migawe sakoemaha ka-
giroekan lampah eta; ĕnjana mah, kawas
saeutik teuing [kagorengan eta], maneh
teh lĕbar ti batan eta dina sakabeh dja-
48 lan maneh. 'Dĕmi hiroep kami! lahiran
Goesti Pangeran: Sadoemoe, doeloer
maneh, nja eta djeung anak-anakna,
boloampar migawe sakoemaha noe dipi-
gawe koe maneh djeung anak-anak ma-
49 neh. 'Mapan kijeu kadorakaän Sadoe-
moe, doeloer maneh teh: kamagoengan,
seubeuh kahakanan djeung gĕnah tji-
tjing; kitoe kalakoean eta djeung kala-
koean anak-anakna; toer teu ngoewat-
keun leungeun noe balangsak djeung
50 noe miskin. 'Ĕnjana eta teh pada ang-
koeh, djeung ngalampahkeun kagiroekan
di pajoeneun kami; noe matak eta koe
kami disingkirkeun [a] sanggeusna koe
51 kami diwaspadakeun. 'Ari Samaria teja
[b] dosana teu saparo dosa maneh; ĕnjana
kagiroekan maneh mah rosa ti batan
eta doewaän, sarta maneh teh sasat
ngabĕnĕrkeun ka eta doeloer-doeloer
maneh, koe lantaran sakabeh kagiroe-
52 kan noe koe maneh dilampahkeun. 'Ma-
neh oge koedoe njandang wiwirang ma-
neh, anoe djadi lantaran maneh ngabĕ-
nĕrkeun ka doeloer maneh teja; tina
dosa maneh, noe koe maneh didjijeun
matak giroek ti batan eta, noe matak
eta pada bĕnĕr ti batan maneh; mana
maneh oge koedoe era, djeung koedoe
njandang wiwirang maneh, noe djadi
lantaran maneh ngabĕnĕrkeun ka doe-
53 loer maneh teja. 'Sarta [c] dibojongna
teja tangtoe koe kami dibalikkeun, tĕgĕs
dibojongna Sadoemoe djeung anak-anak-
na, sarta dibojongna Samaria djeung
anak-anakna, kitoe deui dibojongna noe
54 dibarojong ti maneh di tĕngah eta; 'soe-
paja maneh njandang wiwirang maneh,
sarta maneh wirang tina saniskara noe
dilampahkeun koe maneh teja, matak
55 maneh ngoepahan ka dinja. 'Ari doeloer
maneh, nja eta Sadoemoe djeung anak-
anakna teja, pipoeliheun ka oeroetna
tadi; kitoe deui Samaria djeung anak-
anakna pipoeliheun ka oeroetna tadi;
malah maneh djeung anak-anak maneh
56 pipoeliheun ka oeroet maneh tadi. 'Ari
Sadoemoe, doeloer maneh teja, teu di-
sĕboet-sĕboet atjan koe biwir maneh
57 keur poëan kamagoengan maneh; 'same-
meh njata kagorengan maneh, [d] tjara
keur waktoe dihihina koe anak Sam
djeung koe sakabeh noe sakoeriling eta,
kitoe deui koe anak Pĕlisti, noe ngare-
58 waeun ka maneh ti sakoeriling. 'Eta
maneh nanggoeng karoetjahan maneh
djeung kagiroekan maneh, lahiran Pa-
59 ngeran. 'Karana kijeu timbalan Goesti
Pangeran: [e] Estoe kami rek midamĕl
ka maneh sakoemaha noe dipigawe koe
maneh, [f] anoe njoemahkeun soempah,
60 bari ngarobahkeun pĕrdjangdjian. 'Pa-
randene kitoe [g] kami tangtoe ngelingkeun
pĕrdjangdjian kami ka maneh keur dja-
man maneh ngora teja, sarta kami ka
maneh rek ngadĕgkeun pĕrdjangdjian
61 langgĕng. 'Didinja [h] maneh tangtoe ingĕt
ka djalan maneh, sarta wirang, dimana
maneh narima doeloer maneh, anoe ga-
lĕde ti batan maneh, barĕng noe la-
leutik ti batan maneh; da eta teh koe
kami rek dipaparinkeun ka maneh baris
anak, [i] tapi teu kaäsoep pĕrdjangdjian
62 maneh. 'Saĕnjana kami rek ngadĕgkeun
pĕrdjangdjian kami ka maneh; [j] sarta
maneh tangtoe nganjahokeun, jen kami

63 teh Pangeran. 'Soepaja maneh ingĕt,
sarta era, djeung maneh oelah ngangah-
ngangah deui soengoet koe bawaning
wirang; dimana kami geus ngahampoera
ka maneh saniskara noe koe maneh di-
lampahkeun teja, lahiran Goesti Pa-
ngeran.

*a* 1 Moesa 18:21. *b* Jĕr. 3:11. *c* p. 39:25. *d* 2 Bab. 28:5, 18. *e* p. 7:27. *f* p. 17:18. *g* 3 Moesa 26:42. *h* p. 20:43. *i* Joh. 10:16. *j* p. 20:42.

## PASAL 17.

Aja deui pangandika Pangeran ka ka-
2 oela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! maneh koedoe aja toetoeroetji-
ngan, djeung koedoe make misil ka anak-
3 intjoe Israil. 'Ari piomongeun maneh:
Kijeu timbalan Goesti Pangeran: Aja
hidji [a] galoedra gĕde, djangdjangna gĕde
nja pandjang, boeloena kandĕl, warna-
warna roepana; hol ka goenoeng Liba-
4 non, top njokot pontjot ki poetri. 'Pek
mĕtik tjongo poetjoekna, bari toeloej
dibawa ka tanah dagang, diteundeun
5 di nagara soedagar. 'Djeung deui njokot
bibit tanah tadi, seg dipĕlak dina lahan
pabibitan; nja dibawa ka sisi tjai gĕde,
6 diteundeunna sapĕrti waroe lot. 'Geus
kitoe ngaraksoek, [b] nja djadi tangkal
anggoer ngarambat, handap dĕdĕgna;
ari dahanna pada mĕnĕr ka noe mĕlak,
djeung akarna aja di handapeun eta.
Kitoe bibit teh djadi tangkal anggoer,
7 sarta dahanan djeung daoenan. 'Djeung
aja deui hidji galoedra gĕde, djangdjang-
na gĕde, toer loba boeloena; doemada-
kan, tangkal anggoer teja ngingĕrkeun
akarna ka dinja, djeung njodorkeun da-
hanna ka dinja tina heuleuran dipĕlakna,
8 hajang ditjaian koe eta. 'Padahal dipĕ-
lakna dina lahan aloes, sisi tjai gĕde,
sina dahanan, djeung sina boewahan;
nja soepaja djadi tangkal anggoer poha-
9 ra. 'Geura ngomong: Kijeu timbalan
Goesti Pangeran: Koemaha piloeloeseun?
Naha akarna lain bakal diraboet, bari
boewahna dikeureutan, sina tangkal teh
garing, sina sakabeh daoenna noe geus
djadi teja garing, nja eta sina dilaän
ti akarna, lain koe kawasa gĕde atawa
10 koe bala rosa? 'Geuning, eta geus dipĕ-
lak; koemaha piloeloeseun? naha, di-
mana kataradjang [c] angin ti wetan, lain
bakal garing pisan? Dina heuleuran ĕng-
gonna djadi, eta teh pigaringeun.

*a* Jĕr. 49:22. *b* Djab. 80:9. *c* Aj. 27:21.

11 Aja deui pangandika Pangeran ka ka-
12 oela, kijeu pangandikana: 'Maneh geura
ngomong ka [a] bangsa mantangoel teh:
Naha maraneh teu ngaharti pĕrkara noe
tadi? Bedjakeun: Masing njaho, radja
Baboel bareto datang ka Jĕroesalem,
[b] njokot radjana djeung kapala-kapa-
lana, bari toeloej dibawa ka maneha-
13 nana, ka Baboel. 'Djeung [c] njokot deui
hidji toeroenan radja, bari njijeun pĕr-
djangdjian ka dinja, sarta disina man-
djing soempah; ari noe pada kawasa
14 dina tanah teh dibawa; 'soepaja kara-
djaän teh handap, oelah ngaloehoerkeun
maneh; djeung koedoe ngestoekeun pĕr-
djangdjianana, sangkan karadjaän teh
15 tĕtĕp. 'Tatapi toeroenan teja [d] baha ka
radja Baboel, djalan ngoetoesanana ka
Mĕsir, hajang dibere koeda djeung bala
gĕde. Koemaha piloeloeseun? naha pira-
hajoeëun noe migawe kitoe? karah eta
noe ngarobahkeun pĕrdjangdjian teh pi-
16 rahajoeëun? 'Dĕmi hiroep kami! lahiran
Goesti Pangeran, saĕnja-ĕnjana, di ĕng-
gon radja, noe ngadjĕnĕngkeun maneha-
nana djadi radja, noe soempahna koe
manehanana ditjoemahkeun, sarta noe
pĕrdjangdjianana koe manehanana diro-
bahkeun teja, di dinja, di djĕro nagara
17 Baboel, manehanana pipaeheun. 'Djeung
deui Piraon, mawa balad gĕde djeung
mawa wadya rosa oge, moal ngabelaän
ka manehanana dina pĕrang, [e] samangsa
aja noe ngalingkoeng koe benteng,
djeung samangsa aja noe njarijeun koeta,
18 baris ngabasmi djalma loba pisan. 'Ka-
rana manehanana geus njoemahkeun
kana soempah, ngarobahkeun kana pĕr-
djangdjian; mapan bareto njodorkeun
leungeunna, kari-kari migawe saniskara
19 noe kitoe; hamo pirahajoeëun. 'Koe sa-
bab eta, kijeu timbalan Goesti Pange-
ran: Dĕmi hiroep kami! saĕnja-ĕnjana,
eta soempah kami, noe koe manehanana
ditjoemahkeun, kitoe deui pĕrdjangdjian
kami, noe koe manehanana dirobahkeun,
[f] koe kami rek disina malik ka dirina.
20 'Sarta kami bakal ngaroengkoepkeun [g]
eurad kami ka dinja, djeung bakal di-
tangkĕp koe djaring kami; seug koe
kami rek didatangkeun ka Baboel, bari
toeloej oeroes-oeroes djeung maneha-
nana di dinja tina hal kasalahanana,
noe koe manehanana dilampahkeun ka

21 kami. 'Ari [h] sakabeh kakaboeranana dina
sakabeh barisanana bakal tinggolepak
koe pĕdang, djeung sakoer noe kari ba-
kal dipaboerantakkeun ka sagala angin;
harita maraneh tangtoe nganjahokeun,
jen kami Pangeran noe ngandika kitoe.

*a* p. 2 : 5. *b* p. 1 : 2. *c* 2 Radj. 24 : 14—17. *d* 2 Radj. 24 : 20. *e* Jĕs. 29 : 3. *f* p. 9 : 10. *g* p. 32 : 3. *h* p. 5 : 2; 12 : 14, 15.

22 Kijeu timbalan Goesti Pangeran:
Djeung deui kami rek njandak ti pon-
tjot ki poetri noe loehoer teja, bari seug
dipĕlak; ti tjongo poetjoekna teja kami
rek mĕtik noe ngora, bari seug koe kami
dipĕlak dina goenoeng noe loehoer nja
23 noenggiring; 'nja dipĕlakna teh koe kami
dina goenoeng Israil [a] noe loehoer teja;
toeloej eta bakal dahanan, djeung boe-
wahan, sarta pidjadieun ki poetri pohara,
[b] wani sakabeh manoek, sakoer noe
djangdjangan, ngarĕnggon di handapeu-
nana; dina hijeum dahan-dahanna pi-
24 ngĕnggoneunana. 'Didinja sakabeh ta-
tangkalan tĕgal tangtoe nganjarahokeun,
jen kami Pangeran [c] noe ngahandapkeun
eta kai loehoer, ngaloehoerkeun eta kai
handap, ngagaringkeun eta kai hedjo,
djeung ngamoeloeskeun eta kai garing.
[d] Ijeu kami Pangeran noe ngandika,
sarta tangtoe koe kami dilampahkeun.

*a* p. 20 : 40. *b* p. 31 : 6; Mat. 13 : 32. *c* p. 21 : 26. *d* p. 36 : 36.

## PASAL 18.

Aja deui pangandika Pangeran ka ka-
2 oela, kijeu pangandikana: 'Naha ma-
raneh teh wĕt sok ngabarasakeun eta
babasan dina tanah Israil, anoe kijeu
teja: [a] Bapa ngahakan boewah anggoer
noe haseum, ari hoentoe anakna palaoer?
3 'Dĕmi hiroep kami! lahiran Goesti Pa-
ngeran, [b] maraneh ka-hareupna moal
ngabasakeun deui babasan eta di Israil.
4 'Masing nganjahokeun, sakabeh njawa
nja kagoengan kami; boh njawa bapa,
boh njawa anak, nja kagoengan kami;
[c] saha-saha njawa noe boga dosa, nja
5 eta noe pipaeheun. 'Lamoen aja djalma
bĕnĕr, ngalampahkeun hoekoem djeung
6 kabĕnĕran, 'teu [d] dadaharan dina goe-
noeng-goenoeng, teu [e] njĕngkatkeun pa-
nonna ka brahala-brahala anak-intjoe
Israil, teu [f] nganadjiskeun ka pamadji-
kan batoer, djeung teu njampeurkeun
7 ka awewe noe keur kotor; 'kitoe deui
[g] teu nganijaja ka saha-saha, [h] moelang-
keun gade ka noe hoetang, teu ngaram-
pas kijeu-kijeu, [i] ngabagi rĕdjĕkina ka
noe langlajeuseun, sarta noetoepan ka
8 noe boeroendoel koe papakean; 'teu [j]
ngindjeumkeun malar boengah, soema-
wonna njokot bati leuwih ti meudjeuhna,
ngoendoerkeun leungeunna tina kagore-
ngan, ngalampahkeun kaădilan noe sa-
jakti antara djalma ka pada djalma;
9 'ngalakonan pikoekoeh kami, djeung
ngestoekeun hoekoem kami, malar mi-
lampah noe sajakti: djalma noe kitoe
teh bĕnĕr, tangtoe hiroep, lahiran Goesti
10 Pangeran. 'Oepama noe kitoe boga anak,
anoe djadi euwah-euwah, ngoetjoerkeun
gĕtih, atawa ka doeloer milampah salah-
11 sahidji pĕrkara noe tadi; 'djeung teu
milampah salah-sahidji [kawadjiban] noe
tadi, malah-malah dadaharan dina goe-
noeng-goenoeng, sarta nganadjiskeun ka
12 pamadjikan batoer, 'nganijaja ka noe ba-
langsak djeung ka noe miskin, ngarampas
kijeu-kijeu, teu moelangkeun gade, djeung
njĕngkatkeun panonna ka brahala, mi-
13 gawe kagiroekan, 'ngindjeumkeun malar
boengah, djeung njokot bati leuwih ti
meudjeuhna: noe kitoe teh naha pihi-
roepeun? Alangkara teuing hiroep; geus
migawe eta sakabeh kagiroekan; pasti
dihoekoem paeh, [k] dosana pimalikeun
14 ka dirina. 'Doemadakan, eta boga anak,
nendjo sakabeh dosa bapana, noe dipi-
gawe koe eta, sarta hade-hade, teu mi-
15 lampah noe kitoe pĕtana; 'teu dadaha-
ran dina loehoer goenoeng-goenoeng,
djeung teu njĕngkatkeun panonna ka
brahala anak-intjoe Israil; teu ngana-
16 djiskeun ka pamadjikan batoer, 'sarta
teu nganijaja ka saha-saha; teu njokot
naon-naon baris gade, djeung teu nga-
rampas kijeu-kijeu, ngabagi rĕdjĕkina
ka noe langlajeuseun, sarta noetoepan
17 noe boeroendoel koe papakean; 'ngoen-
doerkeun leungeunna ti noe balangsak,
teu njokot boengah, soemawonna bati
leuwih ti meudjeuhna, ngalampahkeun
hoekoem kami, djeung ngalakonan pi-
koekoeh kami: noe kitoe teh hamo
paeh koe kadorakaăn bapana; geus tang-
18 toe hiroep. 'Ari moenggoeh bapana mah,
sabab nganijaja, ngarampas banda doe-
loer, djeung migawe noe teu hade di

tĕngah bangsana teja, noe matak, sa-
ĕnjana, pipaeheun koe kadorakaänana.

*a* Jĕr. 31 : 29. *b* p. 12 : 23. *c* Jĕr. 31 : 30. *d* p. 22 : 9. *e* Djab. 123 : 1. *f* p. 22 : 10, 11. *g* 3 Moesa 19 : 13. *h* 2 Moesa 22 : 26. *i* Jĕs. 58 : 6, 7. *j* 3 Moesa 25 : 36, 37. *k* 3 Moesa 20 : 9.

19 Dĕmi tjarek maraneh: Koe naon anak
hanteu nanggoeng kadorakaän bapana?
Ari anakna ngalampahkeun hoekoem
djeung kabĕnĕran, ngestoekeun sakabeh
pikoekoeh kami, sarta dilampahkeunana,
20 tangtoe hiroep. 'Saha-saha njawa noe
boga dosa, nja eta noe pipaeheun. [a] Anak
moal nanggoeng kadorakaän bapana,
kitoe deui bapa moal nanggoeng ka-
dorakaän anakna; kabĕnĕran djalma noe
bĕnĕr pimalikeun ka dirina, kitoe deui
kadorakaän djalma noe doraka pima-
21 likeun ka dirina. 'Ari moenggoeh noe
doraka teja, [b] lamoen tobat, mitjeun
sakabeh dosana noe dipigawe, djeung
ngestoekeun sakabeh pikoekoeh kami,
bari ngalampahkeun hoekoem djeung
kabĕnĕran mah, tangtoe eta hiroep, moal
22 waka paeh.'Sakabeh kamasijatanana noe
geus dipigawe, moal aja noe diëmoet-
keun ka dinja; koe kabĕnĕranana, noe
dilampahkeun teja, noe matak eta pi-
23 hiroepeun. 'Naha [c] kami teh soeka kana
paehna djalma doraka? lahiran Goesti
Pangeran; lain kasoeka kami noe do-
raka teh tobat, mitjeun djalanna, soe-
24 paja hiroep? 'Sabalikna, [d] lamoen noe
bĕnĕr oendoer tina kabĕnĕranana, mi-
gawe kagorengan, noeroetkeun sakoer
kagiroekan noe sok dipigawe koe djalma
doraka: noe kitoe teh naha pihiroepeun?
Sakabeh kabĕnĕranana noe geus dipi-
gawe, hamo aja noe diëmoetkeun; koe
kasalahanana, noe dipigawe, djeung koe
dosana, noe dilampahkeun teja, koe lan-
taran eta noe matak manehanana pi-
25 paeheun. 'Dĕmi tjarek maraneh mah:
[e] Djalan Goesti hanteu bĕnĕr. Eh, anak-
intjoe Israil! darengekeun: Naha djalan
kami hanteu bĕnĕr? lain djalan maraneh
26 anoe hanteu bĕnĕr teh? 'Lamoen noe
bĕnĕr oendoer tina kabĕnĕranana, mi-
gawe kagorengan, sarta paeh sabot ki-
toe, eta teh paeh koe kagorenganana,
27 noe dipigawe teja. 'Sabalikna, lamoen
noe doraka tobat, mitjeun kadoraka-
anana noe dipigawe, bari ngalampah-
keun hoekoem djeung kabĕnĕran mah,
noe kitoe tangtoe ngarahajoekeun nja-
28 wana. 'Tina tĕrangeun, sarta tobat, mi-
tjeun sakabeh kamasijatanana noe di-
pigawe teja, noe matak eta tangtoe
29 hiroep, moal waka paeh. 'Parandene
tjarek anak-intjoe Israil mah: Djalan
Goesti hanteu bĕnĕr. Eh, anak-intjoe Is-
rail! naha djalan kami hanteu bĕnĕr?
lain djalan maraneh anoe hanteu bĕnĕr
30 teh? 'Sabab kitoe kami rek ngahoekoe-
man ka maraneh, anak-intjoe Israil! ka
hidji-hidji djalma noeroetkeun djalanna,
lahiran Goesti Pangeran. Geura tarobat,
koedoe aloendoer ti sakabeh kamasijatan
maraneh; ari kitoe mah kadorakaän teh
31 moal matak titadjong ka maraneh. 'Geu-
ra [f] maritjeun ti diri maraneh sakabeh
kamasijatan maraneh, anoe lantaran ma-
raneh teh masijat; djeung koedoe pada
njijeun hate anjar djeung roh anjar keur
diri maraneh; karana pinahaoneun ma-
raneh teh paeh, ĕh anak-intjoe Israil?
32 'Karana kami teh [g] hanteu soeka kana
paehna anoe paeh, lahiran Goesti Pa-
ngeran; mana maraneh geura tarobat,
soepaja hiroep.

*a* 5 Moesa 24 : 16. *b* p. 33 : 12. *c* p. 33 : 11. *d* p. 3 : 20; 33 : 12. *e* p. 33 : 20. *f* p. 33 : 11; 36 : 26. *g* p. 33 : 11.

## PASAL 19.

Djeung deui maneh koedoe ngoetjap-
keun [a] njanjian nalangsa, hal gĕgĕden
2 Israil, 'kijeu nja pok: Nahaon indoeng
maneh? Singa, gawena dĕpa di antara
pada singa; di tĕngah singa ngalora eta
3 ngagĕdean anak-anakna.'Ari anakna noe
hidji koe indoeng teh didjoengdjoeng;
nja eta djadi singa ngora, sarta diadjar
ngarontok hakaneun, sok njatoe ma-
4 noesa. 'Ana bangsa-bangsa mareunang
bedja hal eta, [b] seug singa ngora teh
koe maranehanana dipiloewang, dibeu-
nangkeun, bari toeloej [c] dikaloehanan,
5 dibawa ka tanah Mĕsir.'Barang indoeng-
na geus waspadaeun, jen pangharĕpa-
nana noe ditoenggoe-toenggoe teh la-
poer, pek [d] njokot deui hidji anakna,
6 didjadikeun singa ngora. 'Tidinja eta
koekoerilingan di tĕngah singa, nja djadi
singa ngora, sarta diadjar ngarontok
7 hakaneun, sok njatoe manoesa. 'Ari [e]
eta teh nganjahokeun di karaton-kara-
tonna, djeung ngaroeksakkeun nagara-
nagarana; sarta tanah djeung saeusi-

eusina wani mĕlĕngĕk tina sorana nga-
8 gaoer. 'Geus kitoe bangsa-bangsa pada
njĕsĕdĕk ka dinja sakoeriling, ti sagala
tjoetak; pek [f] pada ngaroengkoepkeun
euradna ka dinja, dibeunangkeun koe
9 piloewangna. 'Seug diasoepkeun kana
koeroeng, dikaloehanan, [g] bari toeloej
dibawa ka radja Baboel; diaboeskeun
kana benteng, sangkan sorana oelah
kadenge deui dina goenoeng-goenoeng
Israil. *a* 2 Sam. 1:17. *b* 2 Radj. 23:33.
*c* 2 Radj. 19:28. *d* 2 Radj. 24:8. *e* Jĕr. 22:17.
*f* p. 17:20. *g* 2 Radj. 24:15.

10 Indoeng maneh saibarat tangkal ang-
goer, toenggal gĕtih maneh, beunang
mĕlak sisi tjai, leubeut boewahna, mih-
11 pil dahanna, tina soegih tjai. 'Ari eta
teh aja piiteukeun karoewat, pantĕs keur
tĕtĕkĕn noe njarangking kawasa, djeung
dĕdĕgna ngadjangkoengan dina antara
daoen gomplok, wani katendjo koe ka-
loehoeranana djeung koe kalobaän da-
12 hanna. 'Tidinja tangkal teh ditjaboet
dina sadjĕro wĕra, ditinggangkeun kana
taneuh, sarta [a] angin ti wetan ngaga-
ringkeun boewahna; ari piiteukeunana
noe koewat teja pada disĕmplakkeun,
sarta djadi garing, [b] dilĕboer koe seuneu.
13 'Dĕmi ajeuna tangkal teh geus dipĕlak
di tĕgal lĕga, dina taneuh keĕng nja
14 kĕlang. 'Samalah bidjil seuneu tina da-
han piiteukeun teja, ngalĕboer boewah-
na, datang ka tangkal anggoer teh geus
taja piiteukeun noe koewat baris tĕtĕkĕn
pikeun njangking kawasa. Noe tadi teh
njanjian nalangsa, sarta pidjadieun kana
njanjian nalangsa. *a* p. 17:10. *b* p. 15:4.

PASAL 20.

Ari geus kitoe, dina taoen noe katoe-
djoeh, dina boelan noe kalima, tang-
gal sapoeloeh, [a] aja djalma daratang
kaäsoep kokolot Israil, sĕdja naros ka
Pangeran; gek tjaralik di hareupeun
2 kaoela. 'Ari geus kitoe aja pangandika
Pangeran ka kaoela, kijeu pangandikana:
3 'Eh, anak Adam! maneh geura ngomong
ka eta kokolot-kokolot Israil, ari pio-
mongeun maneh ka darinja: Kijeu tim-
balan Goesti Pangeran: Naha maraneh
daratang teh sĕdja nanja ka kami? Dĕmi
hiroep kami! lahiran Goesti Pangeran:
pamohalan kami kĕrsa ditanja koe ma-
4 raneh. 'Eh, anak Adam! koemaha maneh
rek ngabĕnĕran ka darinja? koemaha
maneh rek ngabĕnĕran? Anggoer [b] koe
maneh bere njaho ka darinja kagiroekan
5 lampah karoehoenna. 'Ari piomongeun
maneh ka darinja: Kijeu timbalan Goesti
Pangeran: Keur basa kami milih Israil,
sarta ngatjoengkeun panangan kami ka
toeroenan anak-intjoe Jakoeb, djeung
nganjahokeun andjeun ka maranehanana
di tanah Mĕsir, [c] eukeur kami ngatjoeng-
keun panangan kami ka maranehanana,
bari nimbalan: Ijeu kami Pangeran,
6 Allah maraneh teja; 'dina mangsa eta
kami ngatjoengkeun panangan kami ka
maranehanana, kĕrsa ngaloewarkeun ma-
ranehanana ti djĕro tanah Mĕsir ka hidji
tanah beunang kami ngalingling keur
maranehanana, [d] anoe labar-leber tji-
soesoe reudjeung madoe, eta teh pang-
7 aloesna ti sakabeh tanah. 'Sarta kami
nimbalan ka maranehanana kijeu: [e] Oeng-
gal-oenggal djalma geura pada mitjeun
kanistaän panonna, djeung maraneh oe-
lah nganadjiskeun diri koe brahala Mĕsir:
ijeu kami Pangeran, Allah maraneh.
*a* p. 8:1; 14:1. *b* p. 16:2. *c* 2 Moesa 6:7; 20:2.
*d* 2 Moesa 3:8, 17. *e* 2 Moesa 23:24.

8 Dĕmi eta teh pada mantangoel ka kami,
djeung teu daraekeun ngagoegoe ka ka-
mi; hanteu pek maritjeun oenggal-oeng-
gal djalma kanistaän panonna, djeung
brahala Mĕsir koe maranehanana hanteu
ditaringgal; noe matak kami nimbalan,
kĕrsa ngoetjoerkeun wĕra kami ka mara-
nehanana, kĕrsa ngeunakeun bĕndoe
kami ka maranehanana datang ka tja-
9 tjapna, di djĕro tanah Mĕsir teh. 'Paran-
dene kitoe [a] koe kami didamĕl bae koe
karana djĕnĕngan kami, soepaja oelah
dinistakeun di hareupeun panon bangsa-
bangsa, noe koe maranehanana diajaän
di tĕngahna, anoe pada njaksian kami
nganjahokeun andjeun ka maranehanana,
kĕrsa ngaloewarkeun maranehanana ti
10 tanah Mĕsir teja. 'Prak koe kami dika-
loewarkeun ti tanah Mĕsir teh, sarta
11 diasoepkeun ka tĕgal lĕga. 'Djeung koe
kami dipaparin pikoekoeh kami, sarta
hoekoem kami koe kami dinjahokeun
ka darinja; [b] tijap-tijap manoesa noe
ngalampahkeun eta, tangtoe hiroep koe
12 eta. 'Samalah koe kami dipaparin [c] sa-
bat kami, baris djadi tanda antara kami
djeung maranehanana, soepaja kanja-

hoan, jen kami Pangeran njoetjikeun
ka maranehanana. *a* Djab. 106:8; p. 36:21.
*b* 3 Moesa 18:5. *c* 2 Moesa 31:13, 17.
13 Dĕmi anak-intjoe Israil mantangoel
deui ka kami di tĕgal lĕga; teu ngala-
konan pikoekoeh kami, djeung maritjeun
hoekoem kami; halta tijap-tijap manoesa
noe ngalampahkeun eta, tangtoe hiroep
koe eta; ari sabat kami pada nganista-
keun katjida; [a] noe matak kami nim-
balan, kĕrsa ngoetjoerkeun wĕra kami
ka maranehanana di tĕgal lĕga, soepaja
14 bejak sakabeh. 'Parandene kitoe koe ka-
mi didamĕl bae koe karana djĕnĕngan
kami, soepaja oelah dinistakeun di ha-
reupeun panon bangsa-bangsa, anoe pada
njaksian kami ngaloewarkeun marane-
15 hanana teja. 'Samalah kami ngatjoeng-
keun panangan kami ka maranehanana
di tĕgal lĕga, [b] moal toeloes ngasoep-
keun maranehanana ka eta tanah, noe
koe kami dipaparinkeun, anoe labar-
leber tji-soesoe reudjeung madoe, nja eta
16 pangaloesna ti sakabeh tanah teja; 'sa-
pedah maritjeun hoekoem kami, djeung
teu ngalakonan pikoekoeh kami, sarta
sabat kami koe maranehanana dinista-
keun, [c] wantoe-wantoe hatena pada noe-
17 roet ka brahalana. 'Ngan sotja kami
mikawatir ka darinja, teu toeloes diroek-
sakkeun, djadi teu koengsi koe kami
18 dibejakkeun di tĕgal lĕga teh. 'Anggoer
kami nimbalan ka anak-anakna di tĕgal
lĕga: Poma maraneh oelah ngalakonan
pikoekoeh bapa-bapa maraneh, djeung
oelah ngarestoekeun hoekoemna, sarta
oelah nganadjiskeun diri koe brahalana.
19 'Ijeu kami Pangeran, Allah maraneh;
koedoe pada ngalakonan pikoekoeh ka-
mi, djeung ngarestoekeun hoekoem kami,
20 sarta dilampahkeunana. 'Djeung sabat
kami koe maraneh saroetjikeun, sina
djadi tanda antara kami djeung maraneh,
soepaja kanjahoan, jen kami Pangeran
Allah maraneh. *a* 2 Moesa 32:10.
*b* Djab. 95:11. *c* Am. 5:25, 26.
21 Dĕmi anakna ge pada mantangoel ka
kami; teu ngalakonan pikoekoeh kami,
djeung teu ngarestoekeun hoekoem kami,
soemawonna dilampahkeun; halta tijap-
tijap manoesa noe ngalampahkeun eta,
tangtoe hiroep koe eta; ari sabat kami
pada nganistakeun; noe matak kami
nimbalan, kĕrsa ngoetjoerkeun wĕra
kami ka maranehanana, kĕrsa ngeuna-
keun bĕndoe kami ka maranehanana
datang ka tjatjapna, di tĕgal lĕga teh.
22 'Parandene kitoe, kami moendoerkeun
panangan kami, sarta didamĕl bae koe
karana djĕnĕngan kami, soepaja oelah
dinistakeun di hareupeun panon bangsa-
bangsa, anoe pada njaksian kami nga-
23 loewarkeun maranehanana teja. 'Malah
kami ngatjoengkeun panangan kami ka
maranehanana di tĕgal lĕga, [a] kĕrsa nga-
balĕntjarkeun maranehanana, diajakeun
di sagala bangsa, nja kĕrsa mantjawoe-
rakeun maranehanana, diajakeun di sa-
24 gala tanah; 'sapedah teu ngalampahkeun
hoekoem kami, djeung maritjeun pikoe-
koeh kami, sarta sabat kami koe ma-
ranehanana dinistakeun; wantoe-wantoe
panonna pada noeroet ka brahala bapa-
25 bapana. 'Samalah kami ka maraneha-
nana maparin pikoekoeh noe teu harade,
djeung hoekoem noe teu matak mara-
26 nehanana hiroep. 'Sarta maranehanana
koe kami dinadjiskeun koe lantaran pa-
ngabaktina, [b] koe lantaran maraneha-
nana njorangkeun kana seuneu sakoer
noe moeka pianakan; soepaja kami nga-
roeksak ka maranehanana, sangkan pada
nganjahokeun, jen kami teh Pangeran.
*a* 3 Moesa 26:33. *b* p. 23:37.
27 Sabab kitoe, eh anak Adam! maneh
geura mitjatoer ka anak-intjoe Israil,
ari piomongeun maneh ka darinja: Kijeu
timbalan Goesti Pangeran: Aja deui lam-
pah karoehoen maraneh ngagaroreng-
keun ka kami, nja lantaran marigawe
28 salah ka kami teh. 'Karana mangsa
maranehanana koe kami geus diasoep-
keun kana tanah, anoe matak kami nga-
tjoengkeun panangan kami, kĕrsa ma-
parinkeun eta ka maranehanana teja,
geus kitoe [a] narendjo oenggal pasir loe-
hoer djeung oenggal kai noe gomplok,
pek pada meuntjitan di dinja pikoerba-
neunana, djeung pada mĕtakeun di dinja
pangabaktina noe matak ngabĕndoekeun,
kitoe deui [b] pada neundeun di dinja
aämbeuanana noe matak sĕdĕp, sarta
pada njitjikeun di dinja pikoerbaneunana
29 inoeman. 'Tidinja kami nimbalan ka
maranehanana: Nahaon eta pamoedjaän,
noe sok didatangan koe maraneh teh?
Kitoe ge disĕboetkeunana pamoedjaän
30 teh tĕpi ka mangsa ajeuna. 'Sabab kitoe

bedjakeun ka anak-intjoe Israil: Kijeu
timbalan Goesti Pangeran: Naha mara-
neh nganadjis-nadjiskeun diri, make dja-
lan karoehoen maraneh, sarta maraneh
djarinah, noeroet kana kanistaän eta?
31 'Eta maraneh koe lantaran ngabakti-
keun pangabakti maraneh, koe lantaran
njorangkeun anak maraneh kana seuneu
teja, ngan nganadjis-nadjiskeun diri ma-
raneh koe sakabeh brahala maraneh
těpi ka ajeuna; pimanaeun kami kěrsa
ditanja koe maraneh, anak-intjoe Israil?
Děmi hiroep kami! lahiran Goesti Pa-
ngeran, pamohalan kami kěrsa ditanja
32 koe maraneh. 'Ari anoe datang dina pikir
maraneh moal pitoeloeseun; těgěs omo-
ngan maraneh noe kijeu teja: Oerang
teh pidjadieun sapěrti oerang kapir, tjara
bangsa-bangsa sagala tanah, [c] ngabakti
33 ka kai ka batoe. 'Děmi hiroep kami!
lahiran Goesti Pangeran, saěnja-ěnjana,
kami rek ngaradjaän ka maraneh make
panangan kawasa, make asta noe njodor,
34 djeung make ngoetjoerkeun wěra. 'Sarta
kami rek ngaloewarkeun maraneh ti
sagala bangsa, djeung ngoempoelkeun
maraneh ti sagala tanah, ěnggon mara-
neh pabalěntjar, make panangan kawasa,
make asta noe njodor, djeung make
35 ngoetjoerkeun wěra; 'bari seug maraneh
koe kami diasoepkeun ka těgal lěga ěng-
gon bangsa-bangsa; ari di dinja [d] kami
rek oeroes-oeroes djeung maraneh adoe-
36 hareupan. 'Sakoemaha kami oeroes-oe-
roes djeung karoehoen maraneh di těgal
lěga tanah Měsir teja, nja kitoe kami
rek oeroes-oeroes djeung maraneh, lahi-
37 ran Goesti Pangeran. 'Djeung maraneh
koe kami rek disina [e] njorang handapeun
iteuk, sarta disina njandang banda pěr-
38 djangdjian. 'Djeung kami rek ngaběrě-
sihkeun ti maraneh sakoer anoe baha,
sarta sakoer noe masijat ka kami; koe
kami eta rek dika-loewarkeun ti tanah
pangoembaraänana, tatapi ka tanah Israil
mah moal pimoelangeun; harita maraneh
tangtoe nganjahokeun, jen kami teh
Pangeran. *a* Hos. 4:13. *b* p. 6:13. *c* Jér. 2:27.
*d* p. 17:20. *e* 3 Moesa 27:32.

39 Ari moenggoeh maraneh teja, anak-
intjoe Israil! kijeu timbalan Goesti Pa-
ngeran: Djig laleumpang, masing-masing
pada ngabakti ka brahalana, kitoe keneh
ka-hareupna, oepama maraneh teu daek
ngagoegoe ka kami mah; ngan maraneh
oelah nganistakeun deui kana djěněngan
kami noe soetji, koe lantaran panga-
bakti maraneh, djeung koe lantaran bra-
40 hala maraneh.'Karana di goenoeng kami
noe soetji, [a] di goenoeng Israil noe loe-
hoer teja, lahiran Goesti Pangeran, di
dinja sakabeh anak-intjoe Israil měngke
ngabakti ka kami sarejana dina tanah;
di dinja kami měngke ngamanah ka ma-
ranehanana, sarta di dinja kami pimoen-
doeteun koerban hatoeran ti maraneh
reudjeung tjikal pangabakti ti maraneh,
barěng sakabeh noe koe maraneh disoe-
41 tjikeun. 'Samangsa maraneh [b] koe kami
dika-loewarkeun ti sagala bangsa, djeung
dikoempoelkeun ti sagala tanah, ěnggon
maraneh pabalěntjar teja, harita kami
tangtoe ngamanah ka maraneh, diang-
kěn aämbeuan matak sěděp; sarta kami
tangtoe disoetjikeun di djěro maraneh,
di hareupeun panon oerang kapir.
42 'Djeung samangsa maraneh koe kami
dipoelangkeun ka tanah Israil, nja ka
tanah anoe matak kami ngatjoengkeun
panangan kami, kěrsa maparinkeun eta
ka karoehoen maraneh teja, harita ma-
raneh tangtoe nganjahokeun, jen kami
43 teh Pangeran. 'Sarta di dinja maraneh
[c] tangtoe ingět ka djalan maraneh,
djeung ka sakabeh pagawean maraneh,
anoe djadi lantaran maraneh nganadjis-
keun diri teja; djeung maraneh bakal
pada ngewa nja beungeut ka sakabeh
kagorengan maraneh, beunang maraneh
44 migawe teja. 'Harita maraneh, anak-
intjoe Israil! [d] tangtoe nganjahokeun,
jen kami teh Pangeran, samangsa kami
midaměl ka maraneh koe karana djě-
něngan kami, teu noeroetkeun djalan
maraneh noe garoreng, teu noeroetkeun
kalakoean maraneh noe laleběbar teja,
lahiran Goesti Pangeran. *a* p. 17:23.
*b* p. 11:17; 28:25. *c* p. 36:31. *d* p. 22:16.

45 Aja deui pangandika Pangeran ka ka-
46 oela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak Adam!
maneh geura njanghareup ka těbeh ki-
doel; [a] koedoe njaktjlakkeun ka kidoel,
nja ngawědjang pitjilakaeun [b] leuweung
47 tanah kidoel. 'Ari piomongeun maneh
ka leuweung kidoel teh: Geura denge-
keun ijeu pangandika Pangeran: Kijeu
timbalan Goesti Pangeran: Masing nga-
njahokeun, [c] kami rek ngajakeun seuneu

di maneh, nja eta pingalĕboereun di
maneh oenggal kai noe hedjo, djeung
oenggal kai noe garing; ari hoeroengna
noe moentab-moentab moal dipareuman,
djeung sakabeh beungeut pikarerabeun
48 koe eta, ti kidoel tĕpi ka kaler. 'Sarta
[d] saniskara daging bakal pada awas, jen
kami Pangeran noe ngajakeun eta seu-
49 neu; moal dipareuman. 'Pok kaoela
oendjoekan: Noen, Goesti Pangeran!
maranehanana sok pada njĕboet simkoe-
ring, jen: Eta teh ngan ngomong-ngo-
mong misil bae.

*a* Am. 7:16. *b* Jĕr. 21:14. *c* Jĕr. 17:27. *d* p. 21:5.

## PASAL 21.

Aja deui pangandika Pangeran ka ka-
2 oela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! maneh geura njanghareup ka
Jĕroesalem; [a] koedoe njaktjlakkeun ka
kasoetjian, nja ngawĕdjang pitjilakaeun
3 tanah Israil. 'Ari piomongeun maneh
ka tanah Israil teh: Kijeu timbalan
Pangeran: Masing nganjahokeun, kami
ngamoesoeh ka maneh, sarta kami rek
ngabidjilkeun pĕdang kami ti sarang-
kana, bari seug ngabasmi noe bĕnĕr
noe doraka, dileungitkeun ti maneh.
4 'Sapedah kami rek ngabasmi noe bĕnĕr
noe doraka, dileungitkeun ti maneh teja,
kitoe noe matak pĕdang kami pibidji-
leun ti sarangkana, keuna ka saniskara
5 daging, ti kidoel tĕpi ka kaler. 'Harita
[b] saniskara daging tangtoe pada nganja-
hokeun, jen kami Pangeran geus ngabi-
djilkeun pĕdang kami ti sarangkana;
6 moal pimoelangeun deui. 'Mana maneh,
anak Adam! koedoe hoemandeuar; tjara
noe potong tjangkeng djeung tjara noe
njĕri bangĕt, nja kitoe maneh hoeman-
deuar teh di hareupeun panon marane-
7 hanana. 'Ari geus kitoe, lamoen eta
naranja ka maneh: Koe naon adjĕngan
noe matak hoemandeuar? seg koe maneh
djawab: Tina sabab bedja, karana ĕngke
datang; ari oenggal hate bakal gimir,
sakabeh leungeun bakal ngareplek, oeng-
gal pikir bakal bingoeng, djeung [c] saka-
beh toeoer bakal aladjoer sapĕrti tjai.
Masing njaho, ĕngke boekti, tangtoe tinĕ-
kanan, lahiran Goesti Pangeran.

*a* p. 20:46. *b* p. 20:48. *c* p. 7:17.

8 Aja deui pangandika Pangeran ka
9 kaoela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! maneh geura ngawĕdjang, ari
piomongeun maneh: Kijeu timbalan Pa-
ngeran: Bedjakeun: [a] Pĕdang, pĕdang
geus diasah, sarta dikosok ongkoh!
10 'Pangdiasahna soepaja meuntjit peuntji-
teun; pangdikosokna soepaja ngaboeri-
njaj. Na koemaha rek aratoh? Iteuk
anak kami njoemahkeun oenggal kai.
11 'Pĕdang teh disina dikosok, sangkan
ditjĕkĕl koe leungeun; pangdiasahna eta
pĕdang, djeung pangdikosokna, soepaja
ditjĕkĕlkeun ka leungeun noe poerah
12 meuntjit. 'Eh, anak Adam! maneh geura
djĕdjĕritan djeung midangdam; karana
eta teh pikeunaeun ka oemat kami; eta
teh pikeunaeun ka sakabeh gĕgĕden Is-
rail, anoe pada disĕrahkeun ka pĕdang
reudjeung oemat kami; koe sabab eta,
maneh geura [b] nĕpakan poehoe ping-
13 ping. 'Karana aja tjotjoba; sarta koe-
maha lamoen iteuk noe njoemahkeun
teja ge geus teu aja? lahiran Goesti Pa-
14 ngeran. 'Mana maneh, anak Adam!
geura ngawĕdjang, bari emprakkeun
leungeun maneh; karana pĕdang bakal
mindo mintĕloe; eta pĕdang rosa nja-
bĕtna; eta pĕdang njabĕt hidji noe gĕde,
15 asoep ka kamar maranehanana. 'Poe-
tjoek pĕdang koe kami dibĕnĕrkeun ka
sakabeh lawang-lawangna, soepaja pada
gimir hate, djeung soepaja sing loba ta-
tadjonganana; alah, didjijeunna soepaja
ngaboerinjaj, dikĕdapna soepaja meun-
16 tjit! '[Eh pedang!] sing djadi hidji, los
maneh ngatoehoe; geura sadija, los ma-
neh ngentja, ka mana bae maneh dikĕr-
17 sakeun ngadjoegdjoeg! 'Dalah kami ge
rek ngemprakkeun panangan kami; ka-
kara kami ngareureuhkeun wĕra kami.
[c] Ijeu kami Pangeran noe ngandika kitoe.

*a* Djab. 7:13. *b* Jĕr. 31:19. *c* p. 22:14.

18 Aja deui pangandika Pangeran ka
19 kaoela, kijeu pangandikana: 'Djeung deui
maneh teh, anak Adam! koedoe nga-
jakeun doewa djalan keur maneh, baris
pidjalaneun pĕdang radja Baboel; doe-
wanana pika-loewareun ti tanah hidji;
djeung koedoe njijeun hidji leuleungeu-
nan, didjijeunna dina pepengkolan djalan
20 ka nagara. 'Ari djalan noe koe maneh
koedoe diajakeun teja, nja eta baris
pidjalaneun pĕdang ka Raba, dajeuh
oerang Amon, djeung ka Joeda, mĕnĕr
21 ka Jĕroesalem, noe reugreug. 'Karana

radja Baboel bakal ngarandĕg dina tja-
gak djalan, dina pepengkolan eta doewa
djalan, pikeun mariksa noedjoem, ngo-
tjok djamparing, nanja ka tapekong,
22 nendjoan kalilipa. 'Leungeunna ti ka-
toehoe njĕkĕl toedoeh noedjoem ka Jĕ-
roesalem, baris masangkeun paneung-
gar, baris ngangahkeun soengoet nitah
maehan, baris narikkeun sowara dina
soesoerakan, baris masangkeun [a] pa-
neunggar keur neunggaran lawang-la-
wang, baris ngalingkoeng koe benteng,
23 djeung ngadĕgkeun koeta. 'Dĕmi rara-
saän maranehanana mah eta teh sapĕrti
noedjoem gapong, pedah geus pada ka
loewar soempah ka darinja; tatapi radja
teh tangtoe ngingĕtkeun kadorakaän,
sangkan maranehanana ditangkĕp.

[a] p. 4 : 2.

24 Koe sabab eta, kijeu timbalan Goesti
Pangeran: Sapedah maraneh njijeun noe
matak ngingĕtkeun kana kadorakaän
maraneh, tina kamasijatan maraneh nja-
ta, datang ka katara dosa-dosa maraneh
dina saniskara kalakoean maraneh teja:
sapedah maraneh geus datang ka di-
ingĕtkeun, noe matak maraneh ĕngke
25 ditangkĕp koe leungeun. 'Ari maneh,
eh gĕgĕden Israil, anoe nista nja do-
raka! [a] poëan maneh pidatangeun sa-
26 mangsa toetoeg kadorakaän. 'Kijeu tim-
balan Goesti Pangeran: Singkirkeun
eta dastar, pĕtjatkeun eta makoeta; eta
moal tĕtĕp kitoe; anoe handap dika-
loehoerkeun, ari noe loehoer dika-han-
27 dapkeun. 'Dibalik, dibalik, dibalik! tang-
toe koe kami dikitoekeun; eta ge moal
piajaeun, tĕpi ka datang [b] anoe boga
hak; seug koe kami rek dipaparinkeun
ka dinja. [a] p. 12 : 12. [b] Djak. 6 : 11, 13; 9 : 9.

28 Djeung deui maneh teh, anak Adam!
geura ngawĕdjang; ari piomongeun ma-
neh: Kijeu timbalan Goesti Pangeran
pĕrkara oerang Amon, djeung pĕrkara
ngahinakeunana; eta maneh geura ngo-
mong: Pĕdang, pĕdang geus dibatĕk ba-
ris meuntjit; geus dikosok baris nga-
29 hakan, soepaja ngaboerinjaj; 'saboewat
maneh dipangmĕlĕngkeun noe gapong,
saboewat maneh dipangnoedjoemkeun
noe bohong, sangkan maneh dipoendak-
keun kana poendoek djalma daroraka
noe kasabĕt, noe kaboeroe koe poëanana,
30 keur waktoe toetoeg kadorakaän. 'Pĕ-
dang poelangkeun ka sarangkana! Dina
ĕnggon maneh didjadikeun, dina tanah
asal maneh, di dinja maneh koe kami
31 ĕngke dihoekoeman. 'Nja eta [a] kami
ka maneh rek ngoetjoerkeun bĕbĕndoe
kami; seuneu wĕra kami koe kami rek
ditijoepkeun ka maneh; sarta maneh koe
kami rek diselehkeun ka leungeun toe-
kang ngahoeroe, poerah ngaroeksak.
32 'Maneh pidjadieun hakaneun seuneu;
gĕtih maneh piajaeun di djĕro tanah;
maneh moal diingĕt-ingĕt deui; karana
kami Pangeran noe ngandika kitoe.

[a] p. 22 : 31.

## PASAL 22.

Aja deui pangandika Pangeran ka ka-
2 oela, kijeu pangandikana: 'Ari maneh
teh, anak Adam! [a] koemaha maneh rek
ngabĕnĕran? koemaha maneh rek nga-
bĕnĕran ka eta nagara [b] noe hoetang
gĕtih teh? Anggoer koe maneh bere
njaho ka dinja sakabeh kagiroekan lam-
3 pahna. 'Ari piomongeun maneh: Kijeu
timbalan Goesti Pangeran: Eh nagara,
noe sok ngoetjoerkeun gĕtih di djĕro-
na, soepaja datang waktoena, djeung
sok njijeun brahala keur dirina, soepaja
4 nganadjiskeun maneh! 'Tina gĕtih ma-
neh, anoe beunang maneh ngoetjoer-
keun teja, noe matak maneh kasalahan;
djeung tina brahala maneh, anoe beu-
nang maneh njijeun teja, noe matak
maneh kanadjisan; sarta maneh geus
ngadeukeutkeun mangsa maneh, nja ma-
neh geus nĕpi ka taoen maneh; tina
hal kitoe noe matak maneh koe kami
geus didjadikeun wirangkeuneun sagala
bangsa, djeung hinakeuneun sakabeh
5 tanah. 'Noe dareukeut, sarta noe dja-
raoeh ti maneh, bakal pada ngahihina
ka maneh, anoe kawĕntarkeun nadjis,
6 soegih karoesoehan. 'Saĕnjana, gĕgĕden
Israil ajana di maneh, masing-masing
noeroetkeun kawasana, gawena ngoe-
7 tjoerkeun gĕtih. 'Indoeng-bapa koe djal-
ma-djalma ditjoemahkeun di maneh;
[c] ka semah lampahna pada neungteui-
nganan di djĕro maneh; pahatoe djeung
8 randa dikanijaja di maneh. 'Barang kami
noe saroetji koe maneh dipikatjoewa,
[d] djeung sabat kami koe maneh dinis-
9 takeun. 'Djalma oepatan arajana di ma-
neh gawena ngoetjoerkeun gĕtih; malah
djalma-djalma di maneh [e] sok dadaha-

ran dina goenoeng-goenoeng; pada mi-
10 gawe karoetjahan di djĕro maneh. 'Orat
bapa [f] aja noe moekakeun di maneh;
awewe noe keur kanadjisan kakotoran
11 sok dipaksa di maneh. 'Aja djalma [g]
migawe kagiroekan ka pamadjikan ba-
toer; aja djalma nganadjiskeun ka mi-
nantoena awewe djalan karoetjahan;
aja deui djalma maksa ka doeloer awe-
12 we, anak sabapa, di maneh. 'Pada [h]
narima paroeroeba di maneh, soepaja
ngoetjoerkeun gĕtih; maneh sok njokot
[i] boengah djeung bati leuwih ti meu-
djeuhna, sarta maneh sok njokot ka-
oentoengan ti batoer djalan paneung-
teuinganan; toer maneh teh mopoho-
keun ka kami, lahiran Goesti Pangeran.
13 'Mana, masing njaho, [j] kami teh ngemprak-
keun panangan tina sakitoe kapĕrĕtjitan
maneh, noe dilampahkeun koe maneh;
kitoe deui tina hal gĕtih maneh, anoe
14 aja di djĕro maneh. 'Koemaha hate ma-
neh pitahaneun, djeung leungeun maneh
pitĕgĕreun, samangsa kami midamĕl ka
maneh? [k] Ijeu kami Pangeran noe ngan-
dika, sarta tangtoe koe kami dilam-
15 pahkeun. 'Djeung [l] kami bakal ngaba-
lĕntjarkeun ka maneh, diajakeun di sa-
gala bangsa; nja maneh dipantjawoe-
rakeun, diajakeun di sagala tanah; sarta
kami bakal noempĕskeun kanadjisan
16 maneh, dileungitkeun ti maneh. 'Didinja
maneh teh pingarasaeun kanistaän so-
rangan di hareupeun panon bangsa-
bangsa; [m] sarta maneh tangtoe nga-
njahokeun, jen kami teh Pangeran.

*a* p. 20 : 4. *b* p. 24 : 6, 9. *c* 2 Moesa 22 : 21. *d* p. 20 : 16; 23 : 38. *e* p. 18 : 6. *f* 3 Moesa 18 : 19; 20 : 11. *g* 3 Moesa 18 : 9, 15. *h* 5 Moesa 16 : 19. *i* p. 18 : 8. *j* p. 21 : 17. *k* p. 17 : 24. *l* p. 36 : 19. *m* p. 23 : 49.

17 Aja deui pangandika Pangeran ka
18 kaoela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! anak-intjoe Israil koe manah
kami geus djaradi ibarat [a] tai perak;
sakabeh ge djadi tambaga, radjasa, beusi
djeung timah di djĕro panglĕboeran;
19 geus djaradi tai perak. 'Koe sabab eta,
kijeu timbalan Goesti Pangeran: Sape-
dah maraneh sakabeh djadi tai perak,
koe sabab eta, masing njaho, maraneh
koe kami rek dikoempoelkeun ka djĕro
20 Jĕroesalem. 'Sapĕrti djalma ngoempoel-
keun perak, tambaga, beusi, timah djeung
radjasa ka djĕro panglĕboeran, baris di-
pangnijoepkeun seuneu, karĕpna dilĕ-
boer, nja kitoe kami bakal ngoempoel-
keun maraneh sadjĕro bĕndoe kami
djeung sadjĕro wĕra kami, bari maraneh
seug koe kami diteundeun sarta dilĕboer.
21 'Estoe maraneh koe kami rek dikoem-
poelkeun, bari dipangnijoepkeun seuneu
wĕra kami; djadi maraneh teh bakal
22 dilĕboer di djĕro nagara. 'Sapĕrti perak
dilĕboer di djĕro panglĕboeran, nja kitoe
maraneh ĕngke dilĕboer di djĕro nagara;
harita maraneh tangtoe nganjahokeun,
jen kami Pangeran ngoetjoerkeun wĕra
kami ka maraneh. *a* Jĕs. 1 : 22; Jĕr. 6 : 28.
23 Aja deui pangandika Pangeran ka
24 kaoela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! bedjakeun ka eta nagara kijeu:
Maneh teh tanah noe teu dibĕrĕsihan;
[a] teu meunang hoedjan keur poëan bĕ-
25 bĕndoe. 'Nabi-nabina sakait di djĕrona;
[b] pada ngahakanan djalma, sapĕrti singa
hoewang-haoeng njasaäk beunang nga-
rontok; pada ngarampas arta-banda,
djeung ngalobakeun randana di djĕrona.
26 'Panghoeloe-panghoeloena sakawĕnang-
wĕnang ka toret kami, sarta pada nga-
nistakeun ka barang kami noe saroetji;
[c] hanteu ngabinakeun antara noe soetji
reudjeung noe djamak, sarta teu nganja-
rahokeun bedana noe nadjis reudjeung
noe bĕrĕsih; malah pada ngalijeuskeun
panonna ti sabat kami, djadi kami teh
dinistakeun di tĕngah maranehanana.
27 'Kapala-kapalana di djĕro nagara teh
[d] ibarat kĕroed, noe njasaäk beunang
ngarontok; gawena ngoetjoerkeun gĕ-
tih, djeung ngagĕmpoer djalma, bawa-
28 ning ngarah kaoentoengan. 'Ari nabi-
nabina [e] pada moelas ka maranehanana
koe apoe, pamĕlĕngna gapong, djeung
panoedjoemna ka maranehanana bohong;
[f] aromongna: Kijeu timbalan Goesti
Pangeran; padahal Pangeran teu ngan-
29 dika. 'Djalma eusi tanah habĕn neung-
teuinganan, lakoena roempoes-rampas,
pada nganijaja ka noe balangsak djeung
ka noe miskin, sarta neungteuinganan
ka semah, teu tĕroes djeung hoekoem.
30 'Ari kami teh nejangan hidji djalma sa-
batoer eta [g] noe ngomean tembok, sarta
asoep ka noe beulah di pajoeneun kami
keur pimangpaäteun eta tanah, soepaja
koe kami oelah toeloes diroeksak; ta-
31 tapi hidji ge kami teu manggih. 'Mana

kami ngoetjoerkeun bĕbĕndoe kami ka
darinja; maranehanana koe kami dibe-
jakkeun koe lantaran seuneu wĕra kami;
[h] djalan maranehanana koe kami disina
malik ka dirina, lahiran Goesti Pangeran.

*a* Jĕs. 5:6. *b* p. 34:10. *c* p. 44:23. *d* Sĕp. 3:3. *e* p. 13:6, 10, 11. *f* Jĕr. 23:31. *g* p. 13:5. *h* p. 9:10; 21:31.

## PASAL 23.

Aja deui pangandika Pangeran ka ka-
2 oela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! aja doewa awewe, anak sain-
3 doeng. 'Toeloej pada djinah di Mĕsir,
djarinahna keur mangsana ngora; di
dinja soesoena dirameusan, djeung di
dinja hoeloe soesoe kaparawananana
4 ditjotjoö. 'Ari ngaranna, noe gĕde Ohola,
djeung doeloerna Oholiba. Tidinja pada
dipihoekoem koe kami, sarta pada nga-
djoeroe anak lalaki djeung anak awewe.
Ari moenggoeh ngaranna, Ohola teja
Samaria, djeung Oholiba teja Jĕroesa-
5 lem. 'Geus kitoe Ohola teja djinah, keur
dipihoekoem koe kami; ari eta teh bo-
goheun ka kanjaähna, [a] ka oerang Asoer,
6 tatanggana; 'nja eta papakeanana biroe
langit, bopati-bopati djeung pangkat-
pangkat, nonoman matak rĕsĕp kabeh,
toekang toenggang, pada toempak koeda.
7 'Pek ngahabĕn djinahna ka dinja, ka saka-
beh oerang Asoer noe aroentjoel; djeung
saha-saha noe koe manehanana dipika-
bogoh, koe sakabeh brahala eta mane-
8 hanana nganadjiskeun diri. 'Malah dji-
nahna keur di Mĕsir teja [b] koe mane-
hanana hanteu ditinggal; karana oerang
Mĕsir geus ngarĕdĕng reudjeung, keur
manehanana ngora, sarta eta geus pada
njotjoö hoeloe soesoe kaparawananana,
djeung geus pada ngamonjah-monjah
9 djinahna ka manehanana. 'Sabab kitoe
noe matak manehanana koe kami dise-
lehkeun ka leungeun kanjaähna, ka leu-
ngeun oerang Asoer, noe dipikabogoh
10 koe manehanana. 'Nja eta seug pada
moekakeun oratna; ari anakna lalaki-
awewe teja koe eta dibarawa, sarta dji-
nisna dipaehan koe pĕdang; seug mane-
hanana kakongaskeun ka sasama awewe,
doemeh oerang Asoer geus pada ngeu-
nakeun hoekoeman ka manehanana.
11 'Hal kitoe katendjo koe Oholiba, doe-
loerna teja; parandene eta bogoh deui,
[c] lĕbar alah batan noe tadi, sarta dji-
nahna ngoengkoelan djinah doeloerna.
12 'Bogohna [d] ka oerang Asoer deui, bopati-
bopati djeung pangkat-pangkat, tatang-
gana, hoeroeng-herang papakeanana, toe-
kang toenggang, pada toempak koeda,
13 nonoman matak rĕsĕp kabeh. 'Seug koe
kami katingali, jen eta geus nganadjis-
keun diri; doewanana lakoena sadjalan.
14 'Tidinja Oholiba teh nambahan deui dji-
nahna. Hidji waktoe eta nendjo djalma
lalaki beunang ngagambarkeun dina bi-
lik, roepa oerang Kasdim, digambarna
15 koe ontan; 'tjangkengna make saboek,
hoeloena make koeloek boreleng, pa-
toetna satrija kabeh, roepa oerang Ba-
16 boel, tanah Kasdim, tanah asalna. 'Ba-
rang katendjo koe panonna, harita ge
bogoheun ka dinja; [e] toeloej ngoetoesan
17 ka dinja, ka tanah Kasdim. 'Geus kitoe
oerang Baboel daratang ka manehanana,
ka ĕnggon bobogohan, sarta pada nga-
nadjiskeun ka manehanana koe djinahna,
djeung eta nganadjiskeun diri lantaran
oerang Baboel; toeloej bosĕn hatena ka
18 oerang Baboel teh. 'Djadi Oholiba teh
nganjatakeun djinahna, djeung moeka-
keun oratna, noe matak manah kami
teh bosĕn ka dinja, sakoemaha manah
19 kami tadi bosĕn ka doeloerna teja. 'Ta-
tapi eta mingkin rosa djinahna; ras
ingĕteun ka djamanna ngora, basana
20 djinah di tanah Mĕsir teja. 'Seug bogo-
heun ka sakoer ponggawa oerang Mĕsir,
[f] noe awakna sapĕrti awak kalde, djeung
21 tji-kamana sapĕrti tji-kama koeda. 'Dja-
di maneh teh malikan karoetjahan ma-
neh keur mangsa ngora, basa oerang
Mĕsir njotjoö hoeloe soesoe maneh, koe
karana soesoe kangoraän maneh teja.

*a* 2 Radj. 15:19; 17:3; p. 16:28. *b* 2 Radj. 17:4. *c* p. 16:51. *d* 2 Radj. 16:7. *e* p. 16:29. *f* p. 16:26.

22 Koe sabab eta, eh Oholiba! kijeu tim-
balan Goesti Pangeran: Masing nga-
njahokeun, [a] kami rek ngageuingkeun
kanjaäh maneh, sina ngamoesoeh ka
maneh, sakoer noe koe hate maneh di-
pikabosĕn teja; sarta koe kami rek di-
daratangkeun, sina ngamoesoeh ka ma-
23 neh ti sakoeriling: 'nja eta oerang Baboel
djeung sakabeh oerang Kasdim, Pĕkod,
Soa djeung Koa, dibarĕngan sakabeh
oerang Asoer, nonoman matak rĕsĕp,
bopati-bopati djeung pangkat-pangkat

sakabeh, satrija toer katjěloek, taroem-
24 pak koeda sakabeh. 'Ari eta teh bakal
pada ngadatangan ka maneh, make pa-
karang, kareta djeung roda, sarta ma-
wa koempoelan bangsa-bangsa, kěpěng,
djeung tameng, sarta balakoetak; bakal
pada masang, ngaroeroeg ka maneh ti
sakoeriling; sarta kami bakal njeleh-
keun hoekoem ka darinja, seg pada nga-
hoekoeman ka maneh noeroetkeun hoe-
25 koem maranehanana.'Djeung kami bakal
ngeunakeun kasarěgěpan kami ka maneh,
noe matak eta teh pilampaheunana ka
maneh make sewot; bakal ngarampoeng-
keun iroeng djeung tjeuli maneh; sarta
sesa maneh bakal tinggolepak koe pě-
dang; anak maneh lalaki-awewe koe eta
bakal dibarawa, sarta sesa maneh bakal
26 dilěboer koe seuneu. 'Samalah eta [b] ba-
kal ngarangsadan papakean maneh,
djeung njarokot rarangken maneh noe
27 moelja. 'Sarta kami rek ngeureunkeun
karoetjahan maneh, dileungitkeun ti ma-
neh; kitoe deui djinah maneh ti tanah
Měsir teja; djadi maneh moal njěngkat-
keun deui panon ka darinja, sarta ka
Měsir teh maneh moal ingět-ingět deui.
28 'Karana kijeu timbalan Goesti Pangeran:
Masing nganjahokeun, maneh koe kami
rek diselehkeun ka leungeun djalma noe
dipikageuleuh koe maneh, ka leungeun
djalma noe dipikabosěn koe hate maneh
29 teja. 'Ari pilampaheunana ka maneh
make geuleuh, djeung bakal njarokot
beunang katjapean maneh, [c] sarta ma-
neh ditinggalkeun satarandjang nja sa-
langgoetoer, wani tembong orat djinah
maneh, djeung karoetjahan maneh, sarta
30 kalatjoeran maneh. 'Noe matak maneh
rek dikitoekeun, nja tina sabab maneh
djinah, noeroet ka bangsa kapir, doe-
meh maneh nganadjiskeun diri koe lan-
31 taran brahala-brahalana. 'Maneh nga-
lakonan djalan doeloer maneh teja; noe
matak loemoer eta koe kami rek dipa-
32 parinkeun ka leungeun maneh. 'Kijeu
timbalan Goesti Pangeran: Maneh koe-
doe nginoem loemoer doeloer maneh,
noe djěro nja gěde teja; seug maneh
djadi seungseurikeuneun djeung pojo-
33 keun, da gěde eusina. 'Maneh ěngke pi-
noeh koe mabok djeung koe kasoesahan,
da ari loemoer doeloer maneh Samaria
teja nja loemoer matak mělěngěk djeung
34 matak soewoeng. 'Koe maneh eta koe-
doe diinoem, djeung disěrotkeunana,
sarta bělingna koe maneh bakal dila-
motan, djeung soesoe maneh koe maneh
bakal dibětotan; [d] karana kami noe
35 ngandika, lahiran Goesti Pangeran. 'Koe
sabab eta, kijeu timbalan Goesti Pange-
ran: Sapedah maneh mopohokeun ka
kami, sarta [e] kami koe maneh geus
dipitjeun ka toekangeun tonggong ma-
neh, noe matak maneh sabalikna koe-
doe nanggoeng karoetjahan maneh
djeung kalatjoeran maneh. *a* p. 16 : 37.
*b* p. 16 : 39. *c* p. 16 : 39. *d* p. 24 : 14. *e* 1 Radj. 14 : 9.

36 Ladjěng Pangeran nimbalan ka ka-
oela: Eh, anak Adam! [a] koemaha ma-
neh rek ngaběněran ka si Ohola djeung
ka si Oholiba teh? Anggoer koe maneh
bere njaho ka dinja kagiroekan lampah-
37 na. 'Karana pada ngaranjed, djeung leu-
ngeunna gětihan; ari ngaranjedna ka
brahala-brahalana; samalah anak-anak-
na, [b] beunangna ngadjoeroekeun pikeun
kami teja, koe maranehanana disina njo-
rang seuneu, keur hakaneun brahalana.
38 'Djeung deui kijeu lampahna ka kami:
pada [c] nganadjiskeun kasoetjian kami
dina poë eta keneh, djeung pada nga-
39 nistakeun sabat kami ongkoh. 'Karana
ari geus [d] mareuntjit anak-anakna adjang
brahala-brahalana, seg arasoep ka ka-
soetjian kami dina poë eta keneh baris
nganistakeun eta; tah, kitoe lampahna
40 di djěro gědong kami. 'Katoeroeg-toe-
roeg eta sok nitahan ngala djalma ti
noe djaoeh, anoe didatangan oetoesan
teja; sarta, doemadakan, eta teh dara-
tang; ngageuwat maneh mandi, [e] disipat
panon, sarta ngahijasan diri, ngahormat
41 eta. 'Gek maneh dijoek dina randjang
moelja, djeung di hareupeunana aja
medja beunang njawiskeun, [f] sarta koe
maneh geus diteundeunan seuseungitan
42 kami djeung minjak kami. 'Gěr sora
ngagoeroeh noe soekan-soekan di mane-
hanana; sarta barěng djalma noe ka-
asoep manoesa noe loba, didaratangkeun
deui pamabokan ti těgal lěga; seg eta
teh pada mere geulang ka leungeun noe
doewaän, kitoe deui makoeta moelja ka
43 sirahna. 'Geus kitoe kami nimbalan hal
eta noe rerempo bawaning ngaranjed:
Ajeuna sina pada milampah djinah bae
44 ka eta; kitoe deui eta seg bae. 'Toeloej

pada ngasoepan ka eta, sakoemaha nga-
soepan ka dajang; kitoe ngasoepanana
ka si Ohola djeung ka si Oholiba, awewe
45 noe roetjah teh. 'Tatapi djalma balĕnĕr,
nja eta noe pingahoekoemaneun ka noe
doewaän, noeroetkeun hoekoem awewe
noe ngaranjed sarta hoekoem awewe
noe ngoetjoerkeun gĕtih; sabab doewa-
nana teh awewe noe ngaranjed, djeung
46 [g] leungeunna gĕtihan. 'Karana kijeu tim-
balan Goesti Pangeran: Kami rek ngin-
ditkeun hidji wadya, ngaroeroeg ka ma-
ranehanana; sarta doewanana koe kami
rek diselehkeun, sina dibingbangkeun,
47 djeung sina djadi rajaheun. 'Sarta wad-
ya teh [h] bakal pada maledogan ka ma-
ranehanana koe batoe, bari pada mo-
tong ka maranehanana koe pĕdang-
pĕdangna; ari anakna lalaki-awewe koe
eta bakal dipeuntjitan, djeung imahna
48 dihoeroean koe seuneu. 'Djadi kami teh
rek ngeureunkeun karoetjahan, dileu-
ngitkeun tina tanah, soepaja awewe noe
loba meunang pangwarah, sina oelah
marigawe sapĕrti karoetjahan maraneh.
49 'Sarta eta teh bakal pada nĕmpoehkeun
ka maraneh karoetjahan diri maraneh,
djeung maraneh bakal nanggoeng dosa
brahala maraneh teja; [i] harita maraneh
tangtoe nganjahokeun, jen kami teh
Goesti Pangeran. *a* p. 20:4; 22:2.

*b* p. 16:20, 21. *c* p. 22:8. *d* Jĕs. 57:5. *e* Jĕr. 4:30. *f* p. 16:18, 19. *g* Jĕs. 1:15. *h* p. 16:40. *i* p. 24:24.

## PASAL 24.

Aja deui pangandika Pangeran ka ka-
oela [a] dina taoen noe kasalapan, dina
boelan noe kasapoeloeh, tanggal sapoe-
2 loeh, kijeu pangandikana: 'Eh, anak Adam!
toeliskeun koe maneh ngaran poëna, nja
poë ijeu pisan; radja Baboel ngamimi-
tian nĕmpoeh ka Jĕroesalem dina poë
3 ijeu pisan. 'Djeung [b] koedoe make misil
ka [c] bangsa noe mantangoel teh; ari
piomongeun maneh ka darinja: Kijeu
timbalan Goesti Pangeran: Geura pĕta-
keun daloeng teja! geura pĕtakeun, sarta
4 tjaian sakali. 'Koempoelkeun beunang
motong kana daloeng, sakoer potongan
noe aloes, pingping reudjeung taktak;
toelang-toelang beunang milih asoep-
5 keun. 'Koedoe njokot ingon-ingon beu-
nang milih; djeung koedoe miroen seuneu
sakali koe toelang-toelang ti handapeu-
nana; sina ngagolak katjida; malah toe-
langna ge koedoe datang ka asak di
djĕrona. *a* Jĕr. 52:4. *b* p. 17:2. *c* p. 2:7.
6 Koe sabab eta, kijeu timbalan Goesti
Pangeran: Pitjilakaeun [a] nagara noe
hoetang gĕtih teh, nja eta daloeng noe
tai-hijangan, sarta tai-hijangna hanteu
bidjil ti daloengna! Ka-loewarkeun sa-
potong-sapotongna; hanteu make dipang-
7 lotĕrekeun. 'Karana gĕtihna aja di djĕ-
rona; diteundeunna koe eta kana batoe
tjadas bolenang, hanteu dikoetjoerkeun
kana taneuh sangkan dirimboenan koe
8 pĕlĕdoeg. 'Soepaja ngadatangkeun wĕra
baris ngeunakeun balĕsan, noe matak
eta gĕtihna koe kami diajakeun dina
batoe tjadas bolenang, oelah koengsi
9 dirimboenan. 'Koe sabab eta, kijeu tim-
balan Goesti Pangeran: Pitjilakaeun
nagara hoetang gĕtih teh! kami ge rek
10 ngagĕdekeun seuneuna. 'Geura lobaän
soeloehna, hoeroengkeun seuneuna, asak-
keun laoekna, sing datang ka adoej koe-
koeloeban teh, djeung toelang-toelangna
11 sina lĕboer. 'Geus kitoe daloengna teun-
deun dina roehakna kosong, soepaja
djadi panas, djeung roehaj tambagana,
sina njoeroetjoed kanadjisanana anoe di
djĕrona, djeung sina bejak tai-hijangna.
12 'Eta teh njoesahkeun maneh sarta rari-
woed, tapi tai-hijangna noe sakitoe lo-
bana teu koengsi bidjil ti dinja; aboes-
keun kana seuneu eta tai-hijangna.
13 'Kanadjisan maneh asoep kana karoe-
tjahan; sapedah kami kĕrsa ngabĕrĕsihan
ka maneh, [b] dĕmi maneh teu djadi bĕrĕ-
sih, noe matak maneh ka-hareupna moal
dibĕrĕsihan deui nja kanadjisan, nĕpi
ka kami geus ngareureuhkeun bĕndoe
14 kami ka maneh. 'Ijeu [c] kami Pangeran
noe ngandika; tangtoe tinĕkanan, sarta
tangtoe koe kami dilampahkeun; kami
moal moendoer, djeung moal mikawatir,
sarta moal handjakal; tangtoe eta pada
ngahoekoeman ka maneh [d] noeroetkeun
djalan maneh djeung noeroetkeun paga-
wean maneh, lahiran Goesti Pangeran.

*a* p. 22:2. *b* p. 22:24. *c* p. 22:14. *d* p. 7:27.

15 Aja deui pangandika Pangeran ka
16 kaoela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! masing njaho, kami ti maneh
rek njandak karĕsĕpan mata maneh, koe

lantaran balahi; tatapi maneh oelah
rek aloek-aloekan, djeung oelah rek tjeu-
rik, sarta oelah ka loewar tji-panon
17 maneh. 'Hoemarĕgoeng ge sing rĕrĕn-
tjĕpan bae; oelah nandakeun prihatin
noe kapapatenan; ari sorban maneh beu-
litkeun dina sirah, taroempah maneh
pake dina soekoe, djeung oelah rek [a] nga-
boengkĕm biwir; sarta [b] panganteuran
18 djalma oelah rek dihakan. 'Toeloej ka-
oela njarita ka djalma-djalma wantji
isoek; ari wantji boerit pamadjikan ka-
oela maot; geus kitoe isoekna prak kaoela
milampah sakoemaha noe ditimbalkeun
19 ka kaoela teja. 'Pok djalma-djalma nga-
romong ka kaoela: [c] Naha adjĕngan moal
nĕrangkeun ka koering sadaja piharto-
seunana ka koering, jen adjĕngan mi-
20 lampah kitoe? 'Ari omong kaoela ka
darinja: Kaoela didatangan pangandika
21 Pangeran, kijeu pangandikana: 'Bedja-
keun ka anak-intjoe Israil: Kijeu tim-
balan Goesti Pangeran: Masing njaho,
kami rek nganistakeun kasoetjian kami,
kamagoengan kasantosaān maraneh, ka-
rĕsĕpan mata maraneh, djeung noe di-
pikatineung koe ati maraneh; sarta anak
maraneh lalaki-awewe, noe koe maraneh
geus ditinggalkeun, piraroeboeheun koe
22 pĕdang. 'Harita maraneh tangtoe pada
milampah sakoemaha noe dipilampah
koe kaoela: moal ngaboengkĕm biwir,
djeung panganteuran djalma koe mara-
23 neh moal dihakan. 'Sirah maraneh pi-
makeēun sorban, djeung soekoe maraneh
pimakeēun taroempah; maraneh moal
aloek-aloekan, djeung moal tjareurik;
istoening [d] bakal aladjoer koe kadora-
kaān maraneh, sarta ngahararĕgoeng
24 batoer pada batoer. 'Djadi Jĕheskel teh
ka maraneh [e] minangka totonde; sakoe-
maha noe dipilampah koe eta, koe ma-
raneh ĕngke ditoeroetan; dimana boekti,
harita maraneh tangtoe nganjahokeun,
jen kami teh Goesti Pangeran.

*a* 3 Moesa 13:45; Mik. 3:7. *b* Jĕr. 16:7. *c* p. 37:18.
*d* p. 4:17. *e* p. 12:11.

25 Ari maneh teh, anak Adam! saĕnjana,
mangsa poēan kami njandak ti marane-
hanana eta kasantosaānana, kaātohan ka-
moeljaānana, karĕsĕpan matana djeung
kabeurat atina, anakna lalaki-awewe
26 teja, 'dina poēan eta maneh tangtoe
didatangan hidji djalma noe minggat,
27 [a] baris mere bedja ka maneh. 'Dina poēan
eta soengoet maneh tangtoe boeka ba-
rĕng djeung noe minggat teja, sarta ma-
neh bakal mitjatoer, [b] djeung moal bisoe
deui. Kitoe maneh teh ka darinja djadi
totonde, [c] sarta eta tangtoe nganjara-
hokeun, jen kami teh Pangeran.

*a* p. 33:21. *b* p. 33:22. *c* p. 25:5.

## PASAL 25.

Aja deui pangandika Pangeran ka ka-
2 oela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! maneh geura njanghareup [a] ka
oerang Amon, sarta koedoe ngawĕdjang
3 pitjilakaeunana. 'Ari piomongeun maneh
ka oerang Amon teh kijeu: Geura da-
rengekeun pangandika Goesti Pangeran:
Kijeu timbalan Goesti Pangeran: Sape-
dah maneh njĕboet [b] poewas koe pĕr-
kara kasoetjian kami, sabab eta dinis-
takeun, djeung koe pĕrkara tanah Is-
rail, sabab eta diroeksak, kitoe deui
koe pĕrkara anak-intjoe Joeda, sabab
eta laleumpang, asoep ka pangbojo-
4 ngan teja: 'koe sabab eta, masing nja-
ho, maneh koe kami rek diselehkeun
ka oerang wetan, baris milik, sarta
eta bakal njarijeun kampoeng-kam-
poengna di maneh, djeung ngarajakeun
pangtjitjinganana di maneh; nja eta pi-
ngaharakaneun boewah maneh, sarta
nja eta pingarinoemeun tji-soesoe ma-
5 neh. 'Ari [c] nagara Raba koe kami rek
didjadikeun pakandangan onta, djeung
[tanah] oerang Amon rek didjadikeun
paranti ngabajak domba; sarta maraneh
tangtoe nganjahokeun, jen kami teh Pa-
6 ngeran. 'Karana kijeu timbalan Goesti
Pangeran: Sapedah maneh emprak-em-
prakan leungeun, sarta gĕdjlag-gĕdjlig
koe soekoe, bari maneh boengah koe
pĕrkara tanah Israil teja, tĕroes reu-
djeung ati, bawaning bejak nja ngewa:
7 'koe sabab eta, masing njaho, [d] kami
rek njodorkeun panangan kami ka loe-
hoereun maneh, sarta maneh koe kami
rek diselehkeun, djadi rahajeun bangsa
kapir; toer maneh koe kami rek dibasmi,
dileungitkeun ti bangsa-bangsa, nja ma-
neh rek digĕmpoer, dieuweuhkeun ti ta-
nah-tanah; maneh koe kami rek ditoem-
poer; sarta maneh tangtoe nganjaho-
keun, jen kami teh Pangeran. *a* Jĕr. 49.
*b* p. 36:2. *c* p. 21:20. *d* p. 6:14.

8 Kijeu timbalan Goesti Pangeran: Sa-
pedah [a] Moab djeung Seir ngomong:
Geuning, anak-intjoe Joeda teh saroewa
9 djeung bangsa noe loba bae: 'koe sabab
eta, masing njaho, kami rek ngabĕdah-
keun watĕs Moab, ti sĕmĕt nagara-na-
gara, nja ti nagara-nagarana noe di
toengtoengna, kamoeljaän tanah, tĕgĕs
Bet-Jĕsimot, Baäl-Mon djeung Kirjataim;
10 'dibĕdahkeunana pikeun oerang wetan,
barĕng djeung oerang Amon; sarta koe
kami rek dipaparinkeun baris milik;
soepaja oerang Amon teh oelah diingĕt-
11 ingĕt deui koe oerang kapir. 'Djeung
kami rek ngeunakeun hoekoeman ka
Moab; sarta eta tangtoe pada nganja-
hokeun, jen kami teh Pangeran.

*a* Sĕp. 2 : 8; p. 35 : 2.

12 Kijeu timbalan Goesti Pangeran: Sa-
pedah lampah Edom ka anak-intjoe
Joeda teh [a] ngan malĕs-malĕs bae, sarta
pada migawe kasalahan gĕde dina ma-
13 ralĕsna ka dinja, 'koe sabab eta, kijeu
timbalan Goesti Pangeran: Kami saba-
likna rek njodorkeun panangan kami ka
loehoereun Edom, sarta kami rek nga-
basmi manoesa djeung sasatoan, dileu-
ngitkeun ti dinja; toer koe kami rek
disina narikolot ti sĕmĕt Teman; djeung
nĕpi ka Dĕdan djalma bakal tinggolepak
14 koe pĕdang. 'Sarta kami rek maparin
balĕsan ti kami ka Edom teh, koe lan-
taran oemat kami Israil; nja eta tang-
toe pada ngalampahkeun ka Edom noe-
roetkeun bĕndoe kami djeung noeroet-
keun wĕra kami; sarta eta tangtoe pada
nganjahokeun dina balĕsan ti kami, la-
hiran Goesti Pangeran. *a* p. 35 : 5.

15 Kijeu timbalan Goesti Pangeran: Sa-
pedah oerang Pĕlisti lampahna ngan
malĕs bae, sarta maralĕsna bangĕt pisan,
tĕroes reudjeung ati, bawaning bejak nja
ngewa, pangarahna ngaroeksak, [a] ha-
16 jang ngamoesoeh langgĕng: 'koe sabab
eta, kijeu timbalan Goesti Pangeran:
Masing njaho, kami rek njodorkeun pa-
nangan kami ka loehoereun oerang Pĕ-
listi, sarta kami rek ngabasmi eta [b]
oerang Krete, ngagĕmpoer sesa djalma
17 [c] noe di basisir laoet. 'Djadi kami teh
ka maranehanana rek ngeunakeun ba-
lĕsan rosa katjida, make njiksa bangĕt
pisan; sarta eta [d] tangtoe pada nganja-
hokeun, jen kami teh Pangeran, dimana
kami maparin balĕsan ti kami ka ma-
ranehanana.

*a* p. 35 : 5. *b* Sĕp. 2 : 5. *c* Jĕr. 47 : 7. *d* p. 26 : 6.

## PASAL 26.

Ari geus kitoe, dina taoen noe kasa-
wĕlas, tanggal hidji, aja pangandika
Pangeran ka kaoela, kijeu pangandikana:
2 'Eh, anak Adam! sapedah Tiroes koe
hal Jĕroesalem njĕboet: [a] Poewas, geus
bĕdjad eta panto bangsa-bangsa; geus
digilirkeun ka aing; aing tangtoe djĕdjĕl-
3 pinoeh, ari itoe mah narikolot: 'koe
sabab eta, kijeu timbalan Goesti Pange-
ran: Masing njaho, kami ngamoesoeh
ka maneh, [b] Tiroes! sarta kami ka ma-
neh rek ngadatangkeun bangsa kapir
reja pisan, sapĕrti laoet ngadatangkeun
4 ombak-ombakna. 'Nja eta tangtoe nga-
roeksakkeun koeta-koeta Tiroes, djeung
ngaroentoehkeun panggoeng-panggoeng-
na; malah kami rek ngĕboetkeun pĕ-
lĕdoegna, dileungitkeun ti dinja, sarta
nagara teh koe kami rek didjadikeun
5 batoe tjadas bolenang. 'Paranti moë-
keun djaring, kitoe pidjadieunana di tĕ-
ngaheun laoet; karana kami noe ngan-
dika kitoe, lahiran Goesti Pangeran;
sarta eta pidjadieun rajaheun bangsa
6 kapir. 'Ari anak-anakna noe aja di darat
bakal diparaehan koe pĕdang; [c] sarta
tangtoe pada nganjahokeun, jen kami
7 teh Pangeran. 'Karana kijeu timbalan
Goesti Pangeran: Masing njaho, kami
ka Tiroes teh rek ngadatangkeun Nĕ-
boekadnesar, radja Baboel, [d] radja sa-
kabeh radja, ti kaler, pimawaeun koeda,
kareta, toekang toempak koeda, sarta
8 wadya; estoe bala gĕde. 'Anak-anak ma-
neh noe di darat teja koe eta tangtoe
dipaehan koe pĕdang; djeung bakal nji-
jeun koeta sakoebĕng maneh, sarta
noempoekkeun baris benteng sakoebĕng
maneh, kitoe deui masangkeun kĕpĕng
9 sakoebĕng maneh. 'Ari parantina noem-
boek koe eta bakal disina noemboekan
koeta maneh, djeung panggoeng-pang-
goeng maneh koe eta bakal dibongka-
10 ran koe linggisna. 'Tina kalobaän koe-
dana maneh bakal kalipoetan koe pĕlĕ-
doegna; tina sora noe toempak koeda,
sora roda djeung kareta, pagĕr tembok
maneh bakal aleundeur, lamoen eta
asoep kana lawang-lawang maneh, sa-
koemaha noe ngasoepan ka nagara noe

11 bĕdah. 'Eta bakal ngidĕk-ngidĕk ka sa-
kabeh loeloeroeng maneh koe talapok
koedana; djalma eusi maneh koe eta
bakal dipaehan koe pĕdang, sarta tihang
kasantosaän maneh bakal ngadjoempalik
12 kana taneuh. 'Malah eta bakal pada
ngadjarah kamoektian maneh, djeung
ngarajah dagangan maneh; ari pagĕr
tembok maneh bakal pada ngararoen-
toehkeun, djeung imah karĕsĕpan ma-
neh bakal koe eta dibongkaran; geus
kitoe batoe maneh, kai maneh djeung
keusik maneh koe eta bakal dikatĕngah-
13 tjaikeun. 'Sarta kami [e] rek ngeureun-
keun karamean njanji maneh; djeung
sora katjapi maneh moal kadenge deui.
14 'Estoe maneh koe kami rek didjadikeun
batoe tjadas bolenang; paranti moëkeun
djaring, kitoe pidjadieun maneh; hamo
maneh didjĕlĕgkeun deui; karana kami
Pangeran noe ngandika kitoe, lahiran
Goesti Pangeran. *a* p. 25 : 3. *b* Jĕs. 23.
*c* p. 28 : 22. *d* Dan. 2 : 37. *e* Jĕs. 14 : 11; Wahj. 18 : 22.

15 Kijeu timbalan Goesti Pangeran ka Ti-
roes: Saĕnjana, poelo-poelo bakal arojag
tina sora maneh roeboeh, samangsa ting-
harĕgoeng noe kasabĕt, samangsa keur
16 boek-bĕk maehan di djĕro maneh. 'Di-
dinja sakabeh gĕgĕden laoet [a] bakal
taroeroen ti korsi-korsina, djeung pada
ngalaän djoebahna, sarta tjoetjoel-tjoe-
tjoel papakeanana beunang njoelam, bari
njandang kareuwasan; [b] gek darijoek dina
taneuh, djeung sakeudeung-keudeung
ngarendjag, bari mĕlĕngĕk koe hal maneh.
17 'Djeung pada nganjanjikeun njanjian na-
langsa koe hal maneh, kijeu pipokeu-
nana ka maneh: Amboe-amboe, sakitoe
maneh digĕmpoer, noe tadina dieusian
koe ahli laoet, nagara pamoedjian, noe
djadi kawasa di laoet, dirina djeung
priboemina, [c] noe pada matak baloewas
18 ka sakoer noe noeroet tjitjing! 'Ajeuna
poelo-poelo bakal rareuwaseun keur
poëan maneh roeboeh; sakoer noesa di
laoet bakal pada njĕblak tina pangang-
19 geusan maneh. 'Karana kijeu timbalan
Goesti Pangeran: Dimana maneh koe
kami didjadikeun nagara tarikolot, disa-
roewakeun djeung nagara-nagara noe
teu eusian; dimana kami ngoenggahkeun
sagara ka maneh, matak maneh kakĕ-
20 lĕm koe tjai gĕde: 'didinja [d] maneh koe
kami tangtoe ditoeroenkeun ka noe geus
taroeroen kana gorowong, ka djalma
djaman baheula; nja maneh teh diĕng-
gonkeun di noe panghandapna di boemi,
di noe saroewoeng ti babaheula, diba-
rĕngkeun ka sakoer noe geus toeroen
kana gorowong, soepaja maneh oelah
dieusian deui; [e] dĕmi di tanah djalma
hariroep mah kami bakal maparin ka-
21 moeljaän. 'Maneh koe kami rek didja-
dikeun panjingsijeunan, sarta maneh
ĕngke euweuh; [f] ana maneh ditejangan,
wĕleh moal kapanggih deui salalang-
gĕngna, lahiran Goesti Pangeran.
*a* Joen. 3 : 6. *b* Aj. 2 : 13. *c* p. 32 : 23. *d* p. 28 : 8.
*e* Jĕs. 65 : 18. *f* Djab. 37 : 36.

## PASAL 27.

Aja deui pangandika Pangeran ka ka-
2 oela, kijeu pangandikana: 'Djeung
deui maneh teh, anak Adam! [a] koedoe
ngoetjapkeun njanjian nalangsa hal Ti-
3 roes. 'Kijeu piomongeun maneh ka Ti-
roes, noe pĕrnahna di sisi toengtoeroe-
nan ka laoet, soedagar bangsa-bangsa
ka salobana poelo: Kijeu timbalan Goesti
Pangeran: Eh Tiroes! tjarek maneh:
[b] Aing teh sampoerna nja kaäloesan.
4 'Watĕs maneh aja di tĕngah laoetan;
noe njarijeun maneh geus njampoerna-
5 keun kaäloesan maneh. 'Sakabeh papan
maneh njijeunna koe kai djamoedjoe ti
goenoeng [c] Sĕnir; ti goenoeng Libanon
ngalana kai poetri, didjijeun tihang pi-
6 keun maneh. 'Dajoeng maneh noe didji-
jeun kai pasang ti goenoeng Basan; sa-
limar maneh noe didjijeun kai tjamara
ti poelo Kitim, ditarapang koe gading.
7 'Boëh katji beunang njoelam, boewatan
Mĕsir, noe djadi lajar maneh, baris tji-
tjiren maneh; lawon biroe langit djeung
woengoe, boewatan poelo Elisah, noe
8 djadi gĕgĕrĕbongan maneh. 'Priboemi
Sidon djeung Arwad noe djadi toekang
ngadajoeng maneh; djalma palintĕr di
maneh, Tiroes! naroempang di maneh,
9 nja eta istriman maneh. 'Kokolot [d]
Gĕbal djeung oerang eta noe palintĕr
naroempang di maneh, poerah ngomean
karoeksakan maneh; sakabeh kapal laoet
djeung toekang-toekangna naroempang
di maneh, baris ngagolangkeun daga-
10 ngan maneh. 'Oerang Persi, oerang Loed
djeung oerang Poet kaäsoep balad ma-
neh, djadi pradjoerit maneh; pada

nawingkeun kĕpĕng djeung balakoetak
di maneh; nja eta pada matak kamoel-
11 jaän ka maneh. 'Oerang Arwad djeung
balad maneh aja dina loehoer pagĕr
tembok maneh sakoeriling, sarta oerang
Gamad aja dina panggoeng-panggoeng
maneh; pada nawingkeun kĕpĕngna
dina pagĕr tembok maneh sakoeriling;
nja eta pada njampoernakeun kaäloe-
12 san maneh. 'Oerang Tarsis djadi pa-
dagang maneh tina kalobaän saroe-
paning barang; malajarna kana daga-
ngan maneh koe perak, beusi, radjasa
13 djeung timah. 'Oerang Jawan, oerang
Toebal djeung oerang Mesek, eta djadi
toekang balantik maneh; malajarna ka-
na dagangan maneh koe [e] njawa ma-
14 noesa djeung barang tambaga. 'Anak-
intjoe Togarma malajarna kana daga-
ngan maneh koe koeda oembal, koeda
15 toenggang djeung bigal. 'Oerang Dĕdan
djadi toekang balantik maneh; salobana
poelo pangdagangna lantaran maneh;
pamoelangna gading djeung ki arĕng,
16 pamajar ka maneh. 'Oerang Sam djadi
padagang maneh tina kalobaän djidji-
jeunan maneh; malajarna kana dagangan
maneh koe intĕn mirah, barang woengoe
djeung soesoelaman, kitoe deui koe boëh
17 katji, mardjan djeung widoeri. 'Joeda
djeung tanah Israil, eta djadi toekang
balantik maneh; malajarna kana daga-
ngan maneh koe tarigoe [f] Minit, koe
manisan, madoe, minjak djeung geutah
18 tamba. 'Oerang Damsik djadi padagang
maneh tina kalobaän djidjijeunan ma-
neh, tina kalobaän saroepaning barang;
malajarna koe anggoer Helbon djeung
19 boeloe domba ngĕplak. 'Oerang Wĕdan
djeung oerang Jawan ti Oesal malajarna
kana dagangan maneh koe beusi beu-
nang neupa, ki amis djeung djaringao,
20 noe asoep dagangan maneh. 'Oerang
Dĕdan djadi toekang balantik maneh;
malajarna koe simboet amparan baris
21 toetoempakan. 'Oerang Arab djeung sa-
kabeh gĕgĕden Kedar, eta pangdagang-
na lantaran maneh; anak domba, domba
lalaki djeung badot noe koe eta dida-
22 gangkeun ka maneh. 'Soedagar Sĕba
djeung Raäma, eta djadi toekang balan-
tik maneh; malajarna kana dagangan
maneh koe loeloegoe saroepaning wawa-
ngian, kitoe deui koe saroepaning intĕn
23 moelja djeung ĕmas. 'Oerang Haran,
oerang Kane djeung oerang Eden, soe-
dagar Sĕba, Asoer djeung Kilmad, pada
24 djadi toekang balantik maneh. 'Nja eta
sakabehna djadi toekang balantik ma-
neh; malajarna koe barang noe araloes,
koe haroedoem biroe langit djeung soe-
soelaman, kitoe deui koe pĕti dieusi
soetra-soetra, digĕnderan koe tali, sarta
25 parageuh, datang ka pasar maneh. 'Ka-
pal Tarsis minangka kapilah maneh,
baris dagang maneh; noe matak maneh
teh djĕdjĕl-pinoeh sarta djadi moelja
liwat saking di tĕngah laoetan.

*a* p. 19 : 1; 28 : 12. *b* p. 28 : 12. *c* 5 Moesa 3 : 9.
*d* 1 Radj. 5 : 18. *e* Wahj. 18 : 13. *f* Hak. 11 : 33.

26 Ari maneh teh koe toekang ngada-
joeng maneh geus diasoepkeun ka tjai
gĕde; maneh teh bĕdjad [a] koe angin ti
27 wetan di tĕngah laoet. 'Arta-banda ma-
neh, djeung barang-barang maneh, sa-
koer dagangan maneh, toekang kapal
maneh, djeung istriman maneh, poerah
ngomean karoeksakan maneh, kitoe
deui noe ngagolangkeun dagangan ma-
neh, djeung sakabeh pradjoerit maneh,
anoe aja di maneh, barĕng djeung sa-
pakoempoelan maneh, anoe aja di djĕro
maneh, tangtoe pada kalĕboeh di tĕngah
28 laoet keur poëan maneh roeboeh. 'Koe
sora djĕdjĕritan istriman maneh pieun-
29 deureun sakoer pasisian. 'Djeung saka-
beh poerah njĕkĕl dajoeng, toekang-toe-
kang kapal, djeung sakoer noe ngistri-
man di laoet, djoet bakal taroeroen ti
kapal-kapalna, toeloej narangtoeng di
30 darat; 'bari [b] pada midangdam koe hal
maneh tarik pisan, sarta djĕdjĕritan
katjida, djeung pada neundeun taneuh
ngĕboel dina sirahna, sarta goegoeli-
31 ngan dina lĕboe. 'Djeung [c] bakal pada
ngagoendoelan diri koe pĕrkara maneh,
bari disamping karoeng, sarta pada
njeungtjeurikan ka maneh bawaning
njĕri angĕn, aloek-aloekan kabina-bina.
32 'Malah keur djĕdjĕritan eta bakal pada
nganjanjikeun njanjian nalangsa koe
pĕrkara maneh, nja nganjanjikeun hal
maneh kijeu: Saha noe nandingan ka
Tiroes, nandingan ka noe katitiwasan
33 di tĕngah laoet? 'Koe lantaran daga-
ngan maneh, anoe djoel-djol ti laoet
teja, maneh miseubeuhan ka bangsa reja
pisan; koe lantaran kalobaän arta-banda

maneh djeung dagangan maneh teja, eta
maneh ngabeungharkeun radja-radja noe
34 di boemi. 'Waktoe maneh bĕdjad di la-
oet, dina tjai noe djĕro teja, dagangan
maneh djeung sapakoempoelan maneh,
35 anoe aja di djĕro maneh, kalĕboeh. 'Sa-
kabeh priboemi poelo-poelo pada mĕlĕ-
ngĕk koe hal maneh, djeung radja-ra-
djana pada moeringkak nja boeloe,
36 oelatna karaget. 'Toekang dagang dina
bangsa-bangsa [d] pada njektjrek koe hal
maneh; eta maneh djadi panjingsijeunan,
sarta maneh teh euweuh salalanggĕngna.

*a* Djab. 48 : 8. *b* Wahj. 18 : 9—19. *c* Jĕr. 6 : 26; 48 : 37. *d* Jĕr. 51 : 37.

## PASAL 28.

Aja deui pangandika Pangeran ka ka-
2 oela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! bedjakeun ka gĕgĕdoeg Tiroes:
Kijeu timbalan Goesti Pangeran: Sape-
dah hate maneh angkoeh, sarta maneh
njĕboetkeun, jen: Aing Allah, aing di-
joek dina panglinggihan Allah di tĕngah
laoet; padahal maneh teh [a] manoesa,
lain Allah; kari-kari maneh ngangkeuh-
keun hate maneh sapĕrti manah Allah;
3 'saĕnjana, angkoh maneh pintĕr ti batan
[b] Daniël; saniskara noe gaib taja noe
4 kahalangan ka maneh; 'koe lantaran
kapintĕran maneh djeung koe lantaran
kabinangkitan maneh, eta maneh geus
njijeun kamoektian keur diri maneh, nja
njijeun ĕmas djeung perak dina doenya-
5 brana maneh; 'koe lantaran kagĕdean
kapintĕran maneh, djeung koe lantaran
dagang maneh, eta maneh geus nga-
djĕmbarkeun kamoektian maneh, sarta
hate maneh angkoeh koe kamoektian
6 maneh: 'koe sabab eta, kijeu timbalan
Goesti Pangeran: Sapedah maneh ngang-
keuhkeun hate maneh sapĕrti manah
7 Allah teja: 'koe sabab eta, masing njaho,
kami rek ngadatangkeun ka maneh
djalma nagara sedjen, [c] bangsa kapir noe
panglalimna; nja eta tangtoe njaraboet
pĕdangna, dikeunakeun ka sakoer noe
aloes, beunang kapintĕran maneh, sarta
tjahja maneh koe eta bakal dinistakeun.
8 'Maneh [d] koe eta tangtoe ditoeroenkeun
kana roewangan, sarta maneh pipaeheun
sakoemaha noe paeh kasabĕt, di tĕngah
9 laoet.'Koemaha maneh rek njĕboetkeun,
jen: Aing Allah, di hareupeun noe pi-
maehaneun ka maneh? Kaboekti maneh
teh manoesa, lain Allah, ari geus di ka-
wasa noe pinjabĕteun ka maneh mah.
10 'Maneh teh pipaeheun sakoemaha paeh
[e] djalma noe teu disoenat, koe leungeun
djalma nagara sedjen; karana kami noe
ngandika kitoe, lahiran Goesti Pangeran.

*a* Jĕs. 31 : 3. *b* Dan. 5 : 11, 12. *c* Jĕr. 6 : 23; p. 30 : 11. *d* p. 26 : 20. *e* p. 31 : 18; 32 : 19.

11 Aja deui pangandika Pangeran ka ka-
12 oela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! [a] maneh koedoe ngoetjapkeun
njanjian nalangsa hal radja Tiroes; ari
piomongeun maneh ka dinja: Kijeu tim-
balan Goesti Pangeran: Maneh noe ngĕ-
tjap djoemlahna, pinoeh koe kapintĕran
13 djeung sampoerna nja kaäloesan. 'Di [b]
Eden, taman Allah teja, ĕnggon maneh;
dangdanan maneh sakoer intĕn moelja:
jakoet, ratna tjampaka djeung bĕrlijan;
krisolit, angkik djeung jaspis; nilĕm,
mirah djeung djamroet; kitoe deui ĕmas;
bangsa tĕrĕbang djeung bangsing aja di
maneh, keur poëan maneh didjadikeun
14 eta geus sadija. 'Maneh teh ibarat [c] moe-
moekarabinan beunang ngaminjakan,
noe ngijoehan; sarta maneh koe kami
geus dipĕrnahkeun, diajakeun di goe-
noeng Allah noe soetji, djeung maneh
koekoerilingan di tĕngah-tĕngah intĕn
15 hoeroeng. 'Maneh satĕmĕnna nja lalam-
pahan ti sĕmĕt poëan maneh koe kami
didjadikeun, nĕpi ka di maneh kapanggih
16 kagorengan. 'Tina kalobaän dagang ma-
neh, noe matak tĕngah maneh datang
ka pinoeh koe panganijaja, sarta maneh
teh migawe dosa; mana maneh koe kami
dinistakeun, dileungitkeun ti goenoeng
Allah; sarta maneh, eh moemoekarabi-
nan noe ngijoehan teh! koe kami di-
gĕmpoer, disingkirkeun ti tĕngah intĕn
17 hoeroeng teja. 'Hate maneh angkoeh
tina sabab kaäloesan maneh; kapintĕran
maneh koe maneh geus dilĕlĕbar tina
hal tjahja maneh; eta maneh koe kami
ditinggangkeun ka boemi, diselehkeun
ka hareupeun radja-radja, soepaja na-
18 rendjo ka maneh. 'Tina kalobaän ka-
dorakaän maneh, koe lantaran kagore-
ngan dagang maneh, noe matak maneh
nganistakeun kasoetjian maneh; mana
kami ngaloewarkeun seuneu ti tĕngah
maneh, nja eta seug ngalĕboer ka ma-
neh, sarta maneh koe kami didamĕl lĕboe

dina taneuh, di hareupeun panon sakoer
19 noe nendjo ka maneh. 'Sakabeh noe wa-
woeh ka maneh di lĕbah bangsa-bangsa
[d] bakal pada mĕlĕngĕk tina hal maneh;
eta maneh djadi panjingsijeunan, sarta
maneh teh euweuh salalalanggĕngna.

*a* p. 27 : 2; 32 : 2. *b* 1 Moesa 2 : 8. *c* 1 Radj. 6 : 23. *d* p. 27 : 36.

20 Aja deui pangandika Pangeran ka ka-
21 oela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! maneh geura njanghareup ka [a]
Sidon, sarta koedoe ngawĕdjang pitjila-
22 kaeunana. 'Ari piomongeun maneh: Kijeu
timbalan Goesti Pangeran: Eh Sidon!
masing njaho, kami ngamoesoeh ka ma-
neh, djeung kami rek ngamoeljakeun
andjeun di tĕngah maneh; sarta eta [b]
tangtoe pada nganjahokeun, jen kami
teh Pangeran, samangsa kami geus nĕ-
rapkeun hoekoeman ka dinja, sarta kami
23 geus njoetjikeun andjeun ka dinja. 'Ka-
rana kami ka dinja rek ngadatangkeun
pagĕboeg djeung lampah ngoetjoerkeun
gĕtih di loeloeroeng-loeloeroengna; sarta
di djĕrona bakal tinggolepak noe kasa-
bĕt koe pĕdang, anoe ngadatangan ka
eta nagara ti sakoeriling; harita eta
tangtoe pada nganjahokeun, jen kami
24 teh Pangeran. 'Ari anak-intjoe Israil ka-
hareupna moal aja deui tjoetjoek matak
njoegak, atawa panjotjog matak njĕri,
ti sakoer noe sakoerilingna, noe tadina
ngarewaeun ka maranehanana; harita
eta tangtoe pada nganjahokeun, jen kami
teh Goesti Pangeran.

*a* Jĕs. 23 : 2, 4, 12. *b* p. 29 : 6.

25 Kijeu timbalan Goesti Pangeran: [a] Sa-
mangsa anak-intjoe Israil koe kami geus
dikoempoelkeun ti bangsa-bangsa, ĕng-
gonna pabalĕntjar, sarta kami geus njoe-
tjikeun andjeun ka maranehanana di
hareupeun panon oerang kapir, didinja
eta bakal ngarĕnggonan tanah, noe koe
kami dipaparinkeun ka abdi kami, ka
26 Jakoeb teja. 'Nja bakal ngarĕnggonan
eta [b] bari sĕnang ati, sarta njarijeun
imah djeung njarijeun kĕbon anggoer;
tangtoe ngarĕnggonna sĕnang ati, sa-
mangsa kami geus nĕrapkeun hoekoeman
ka sakoer noe tadina ngarewaeun ka
maranehanana ti sakoerilingna teja; ha-
rita eta tangtoe pada nganjahokeun, jen
kami teh Pangeran, Allah maraneha-
nana.

*a* p. 20 : 41. *b* Jĕr. 23 : 6.

## PASAL 29.

Dina taoen noe kasapoeloeh, dina boe-
lan noe kasapoeloeh, tanggal doewa
wĕlas, harita aja pangandika Pangeran
2 ka kaoela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! maneh geura njanghareup ka
Piraon, radja [a] Mĕsir, sarta koedoe nga-
wĕdjang pitjilakaeun eta, djeung pitji-
3 lakaeun satanah Mĕsir kabeh. 'Geura
mitjatoer, ari piomongeun maneh: Kijeu
timbalan Goesti Pangeran: Masing nja-
ho, kami ngamoesoeh ka maneh, eh
Piraon, radja Mĕsir, [b] naga gĕde, noe
ngadjapapang di tĕngah bangawanna,
noe njĕboetkeun kijeu: Bangawan aing
anoe aing, beunang aing njijeun pikeun
4 diri aing! 'Saĕnjana, [c] tjatjapek maneh
koe kami rek ditĕrapan kakait, djeung
sakoer laoek bangawan maneh koe kami
rek disina rakĕt kana sisit maneh; seug
maneh koe kami rek dihandjatkeun ti
tĕngah bangawan maneh, katoet saka-
beh laoek bangawan maneh, noe rara-
5 kĕt dina sisit maneh. 'Toeloej maneh
koe kami bakal dipitjeun ka tĕgal lĕga,
nja diri maneh djeung sakabeh laoek
bangawan maneh; eta maneh piragra-
geun kana tonggong tĕgal; moal aja
noe moeloeng, moal aja noe ngoempoel-
keun; satĕgĕsna maneh koe kami dipa-
parinkeun ka sasatoan boemi djeung ka
manoek awang-awang, baris hakaneun.
6 'Harita sakabeh priboemi Mĕsir [d] tang-
toe pada nganjahokeun, jen kami teh
Pangeran, tina sabab eta tadina nga-
djadi [e] iteuk hoë ka anak-intjoe Israil.
7 'Basa eta njarĕkĕl ka leungeun maneh
teja, tĕs maneh teh pitĕs, matak rawek
ka maranehanana sataktak-taktakna;
sarta basa eta naleukeum ka maneh,
pek maneh teh potong, matak heuras
ka maranehanana satjangkeng-tjang-
8 kengna. 'Koe sabab eta, kijeu timbalan
Goesti Pangeran: Masing njaho, kami
ka maneh rek ngadatangkeun pĕdang,
sarta kami rek ngabasmi [f] manoesa
djeung sasatoan, dileungitkeun ti maneh.
9 'Ari tanah Mĕsir pidjadieun soewoeng
djeung narikolot; harita eta tangtoe pada
nganjahokeun, jen kami teh Pangeran,
sapedah eta tadina njĕboetkeun, jen:
Bangawan teh anoe aing, beunang aing
10 njijeun teja. 'Koe sabab eta, masing

njaho, kami ngamoesoeh ka maneh
djeung ka [g] bangawan maneh; sarta
tanah Mĕsir teh koe kami rek didjadi-
keun tararikolot; nja tarikolot, nja soe-
woeng, [h] ti sĕmĕt nagara Migdol tĕpi
ka Sĕwene, sarta bras ka watĕs tanah
11 Koes. 'Moal disorang koe soekoe ma-
noesa, nadjan soekoe sato ge moal njo-
rang ka dinja, sarta moal diĕnggonan
12 opat poeloeh taoen lilana. 'Karana tanah
Mĕsir teh koe kami rek didjadikeun [i]
soewoeng, di tĕngah sagala tanah noe
saroewoeng; djeung nagara-nagarana pi-
djadieun saroewoeng di tĕngah sagala
nagara noe tararikolot, opat poeloeh
taoen lilana; sarta oerang Mĕsir teh
koe kami rek dipabalĕntjarkeun, diaja-
keun di sagala bangsa; nja dipantjawoe-
13 rakeun, diajakeun di sagala tanah. 'Ka-
rana kijeu timbalan Goesti Pangeran:
Dimana geus toetoep noe opat poeloeh
taoen teja, seug oerang Mĕsir teh koe
kami rek dikoempoelkeun ti sagala
14 bangsa, ĕnggonna pabalĕntjar; 'sarta [j]
dibojongna oerang Mĕsir teja tangtoe koe
kami dibalikkeun, bari diparoelangkeun
ka tanah Patros, ka tanah asalna; ari
di dinja eta pidjadieun karadjaän han-
15 dap. 'Nja pidjadieun handap alah batan
karadjaän noe loba; djeung moal moen-
djoelkeun maneh deui ngaloehoeran ka
bangsa-bangsa; ĕnjana mah koe kami
rek didjadikeun saeutik, sina oelah ma-
16 rentah deui ka bangsa-bangsa. 'Toer eta
teh moal djadi deui andĕlan anak-intjoe
Israil, poerah njijeun emoet kana ka-
dorakaän, ari maralik, noeroet ka dinja;
sarta eta tangtoe pada nganjahokeun,
jen kami teh Goesti Pangeran. *a* Jĕs. 19 : 1;
Jĕr. 46 : 2. *b* p. 32 : 2. *c* Aj. 40 : 21; p. 38 : 4.
*d* p. 28 : 22, 23, 26. *e* 2 Radj. 18 : 21. *f* p. 25 : 13.
*g* p. 30 : 12. *h* p. 30 : 6. *i* p. 30 : 7. *j* p. 16 : 53.

17 Ari geus kitoe, dina taoen noe katoe-
djoeh-likoer, dina boelan noe mimiti,
tanggal hidji, harita aja pangandika
Pangeran ka kaoela, kijeu pangandikana:
18 'Eh, anak Adam! Nĕboekadnesar, radja
Baboel, geus ngagawekeun baladna pa-
gawean bangga ka Tiroes; [a] oenggal
sirah digoendoelan, djeung oenggal tak-
tak disina babak; tatapi boh radja, boh
baladna, teu meunang boeroehan ti Ti-
roes, tina hal pagawean noe koe eta
19 geus dipigawe ka dinja. 'Koe sabab eta,
kijeu timbalan Goesti Pangeran: Masing
njaho, [b] kami ka Nĕboekadnesar, radja
Baboel, rek maparin tanah Mĕsir; djal-
mana noe sakitoe loba koe eta bakal
dibawa; ari djaraheunana bakal didjarah
djeung rajaheunana bakal dirajah; nja
eta teh asoep boeroehan keur baladna.
20 'Kami maparin tanah Mĕsir teh ka Nĕ-
boekadnesar, asoep gandjaran, majar noe
koe eta dipigawe ka Tiroes teja, pedah
mangmilampahkeun gawe kami, lahiran
21 Goesti Pangeran. 'Dina mangsa eta [c]
kami rek ngabidjilkeun hidji tandoek
pikeun anak-intjoe Israil, sarta maneh
teh koe kami rek dipaparin [d] boeka
soengoet di tĕngah maranehanana; ha-
rita eta [e] tangtoe pada nganjahokeun,
jen kami teh Pangeran. *a* p. 7 : 18. *b* p. 30 : 10.
*c* Djab. 132 : 17. *d* p. 24 : 27. *e* p. 30 : 8.

## PASAL 30.

Aja deui pangandika Pangeran ka ka-
2 oela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! maneh geura ngawĕdjang; ari pi-
omongeun maneh: Kijeu timbalan Goes-
ti Pangeran: Geura pada midangdam:
3 Adoeh, poëan eta! 'Karana poëan teh
geus deukeut, [a] estoe geus deukeut poëan
Pangeran, poëan mĕndoeng; nja eta pi-
4 waktoeëun oerang kapir. 'Ari Mĕsir ba-
kal kadatangan pĕdang, djeung di Koes
piajaeun kasangsaraän, samangsa di Mĕ-
sir roeboeh noe kasarabĕt; ari djalmana
noe sakitoe loba bakal dibarawa, djeung
sagala padĕmenna bakal diraroentoeh-
5 keun. 'Oerang Koes, oerang Poet, oerang
Loed, djeung [b] sakabeh tjampoeran bang-
sa, kitoe deui oerang Koeb, sarta oerang
tanah pĕrdjangdjian, bakal raroeboeh
babarĕngan djeung eta koe lantaran pĕ-
dang. *a* Joël 1 : 15. *b* Jĕr. 50 : 37.
6 Kijeu timbalan Pangeran: Saĕnjana,
piraroeboeheun sakoer noe ngahajeukan
ka Mĕsir, sarta kamagoengan kasan-
tosaänana bakal toeroen; [a] ti sĕmĕt Mig-
dol tĕpi ka Sĕwene teja tangtoe pada
roeboeh dina eta tanah, lahiran Goesti
7 Pangeran. 'Sarta eta tanah bakal sa-
roewoeng [b] di tĕngah sagala tanah noe
saroewoeng, djeung ari nagara-nagarana
piarajaeunana di tĕngah sagala nagara
8 noe tararikolot. 'Harita eta tangtoe pada
nganjahokeun, jen kami teh Pangeran,
samangsa kami geus ngajakeun seuneu

di Mĕsir, djeung sakabeh pangbantoena
9 geus dipinggĕskeun. 'Dina poĕan eta
piajaeun oetoesan boedal ti pajoeneun
kami, taroempak kapal, baris ngareu-
waskeun oerang Koes, anoe tjampoleh,
sarta piajaeun kasangsaraän di mara-
nehanana, tjara keur djaman Mĕsir teja;
karana, saĕnja-ĕnjana, eta teh pidata-
ngeun. *a* p. 29 : 10. *b* p. 29 : 12.
10 Kijeu timbalan Goesti Pangeran: Sa-
ĕnjana, kami rek ngeuweuhkeun sa-
lobana oerang Mĕsir, [a] koe lantaran
leungeun Nĕboekadnesar, radja Baboel.
11 'Nja eta djeung balana noe babarĕngan,
[b] bangsa kapir noe panglalimna, mĕngke
didaratangkeun baris ngaroeksak eta ta-
nah; tangtoe njaraboet pĕdangna, dikeu-
nakeun ka Mĕsir, wani pada minoeh-
12 keun tanah teh koe noe kasabĕt. 'Djeung
deui [c] sakoer bangawan koe kami bakal
disina saät, sarta tanah teh koe kami
bakal disĕrahkeun ka leungeun djalma
garoreng; ari eta tanah djeung saeusi-
eusina koe kami bakal disina soewoeng
koe lantaran leungeun djalma sedjen
nagara; ijeu kami Pangeran noe ngan-
dika. *a* p. 29 : 19. *b* p. 28 : 7. *c* Jĕs. 19 : 5.
13 Kijeu timbalan Goesti Pangeran: [a] Ma-
lah kami rek ngagĕmpoer sakoer bra-
hala, djeung ngeuweuhkeun sakoer aäl-
lahan ti nagara Nop; sarta moal aja
deui gĕgĕden ti tanah Mĕsir; toer kami
bakal ngajakeun pikasijeuneun di tanah
14 Mĕsir teh. 'Djeung deui nagara Patros
koe kami rek disina soewoeng, sarta
rek ngajakeun seuneu di nagara Soan,
djeung nĕrapkeun hoekoeman ka nagara
15 No.'Malah kami rek ngoetjoerkeun wĕra
kami ka nagara Sin, benteng Mĕsir teja;
sarta rek ngabasmi salobana oerang No.
16 'Eta kami tangtoe ngajakeun seuneu di
Mĕsir; oerang Sin teh bakal sangsara
bangĕt; nagara No bakal dibĕdahkeun,
djeung nagara Nop [bakal katĕmpoeh]
17 moesoeh ti beurang. 'Djalma baroedjang
di nagara Awen djeung di nagara Pi-
Beset bakal raroeboeh koe pĕdang;
djeung eusi eta nagara bakal laleum-
18 pang asoep ka pangdjarahan. 'Djeung
deui di nagara Tahpanhes poĕ teh bakal
poĕk, dimana kami di dinja meunggas-
keun pasangan Mĕsir; sarta kamagoe-
ngan kasantosaänana bakal dileungit-
keun di dinja; eta tangtoe kalipoetan
koe mĕndoeng, djeung anak-anakna ba-
kal laleumpang, asoep ka pangdjarahan.
19 'Tah, kitoe kami mĕngke nja nĕrapkeun
hoekoeman ka Mĕsir; sarta eta [b] tangtoe
pada nganjahokeun, jen kami teh Pa-
ngeran. *a* Jĕr. 43 : 12. *b* p. 32 : 15.
20 Ari geus kitoe, dina taoen noe ka-
sawĕlas, dina boelan noe mimiti, tanggal
toedjoeh, harita aja pangandika Pange-
21 ran ka kaoela, kijeu pangandikana: 'Eh,
anak Adam! [a] leungeun Piraon, radja
Mĕsir, koe kami geus dipotongkeun;
sarta, saĕnjana, moal diboelĕnan, moal
dioebaran, moal make diboengkoes ata-
wa digĕnder, sarta moal koewat deui
22 njĕkĕl pĕdang. 'Koe sabab eta, kijeu
timbalan Goesti Pangeran: Masing nja-
ho, kami ngamoesoeh ka Piraon, radja
Mĕsir, sarta kami rek motongkeun leu-
ngeunna, nja leungeun noe koewat ke-
neh, sarta noe geus potong; djeung pĕ-
dangna koe kami rek disina ragrag ti
23 leungeunna. 'Sarta [b] oerang Mĕsir teh
koe kami rek dipabalĕntjarkeun, diaja-
keun di sagala bangsa; nja dipantja-
woerakeun, diajakeun di sagala tanah.
24 'Sabalikna kami rek ngoewatkeun leu-
ngeun radja Baboel, sarta pĕdang kami
koe kami rek ditjĕkĕlkeun ka leungeun
eta; ari leungeun Piraon mah koe kami
rek dipotongkeun, sarta Piraon bakal
gĕgĕroengan di hareupeun radja Baboel,
sakoemaha gĕgĕroengan noe kasabĕt.
25 'Saĕnjana, kami rek ngoewatkeun leu-
ngeun radja Baboel, ari leungeun Piraon
mah bakal moerag; sarta eta tangtoe
pada nganjahokeun, jen kami teh Pa-
ngeran, samangsa kami njĕkĕlkeun pĕ-
dang kami ka leungeun radja Baboel,
sarta pĕdang teh koe eta dioengkoel-
26 keun ka tanah Mĕsir. 'Djeung oerang
Mĕsir teh koe kami rek dipabalĕntjar-
keun, diajakeun di sagala bangsa; nja
dipantjawoerakeun, diajakeun di sagala
tanah; harita eta tangtoe pada nga-
njahokeun, jen kami teh Pangeran.
*a* Jĕr. 48 : 25. *b* p. 29 : 12.

## PASAL 31.

Ari geus kitoe, [a] dina taoen noe ka-
sawĕlas, dina boelan noe katiloe, tang-
gal hidji, harita aja pangandika Pange-
2 ran ka kaoela, kijeu pangandikana: 'Eh,
anak Adam! bedjakeun ka Piraon, radja

Mĕsir, djeung ka salobana rahajatna,
kijeu: Maneh teh mapakan saha dina
3 kagĕdean maneh? 'Masing nganjahokeun,
Asoer teja ibarat ki poetri di goenoeng
Libanon, [b] aloes dahanna, djeung nga-
hijeumanana kawas leuweung, toer loe-
hoer dĕdĕgna, sarta pontjotna aja di
4 antara daoen gomplok. 'Tjai noe matak
ngagĕdean ka dinja, tji-njoesoe noe ma-
tak ngadjangkoengan ka dinja; waloe-
nganana ngotjor sakoeriling ĕnggonna
dipĕlak, djeung ngabidjilkeun kokotjo-
5 ranana ka sakabeh kakaian tĕgal. 'Kitoe
noe matak dĕdĕgna loehoer ti batan
sakabeh kakaian tĕgal; djeung dahanna
ngarejaän, sarta poetjoekna marandja-
ngan tina bawaning loba tjai, mangsana
6 keur ngagĕdean. 'Sakabeh manoek awang-
awang [c] njarajang dina dahanna, djeung
sakabeh sato galak aranakan handapeun
ijoehna, malah sakabeh bangsa galĕde
7 ngarĕnggon dina hijeumna. 'Tah, kitoe
aloesna koe kagĕdeanana, koe kapan-
djangan dahan-dahanna; wantoe-wantoe
8 akarna njanding tjai loba. 'Ari ki poetri
noe [d] di taman Allah teja taja noe nga-
bajahkeun ka eta; ki djamoedjoe teu
mapakan dahan eta, djeung ki tjaringin
teu nandingan ijoeh eta; sakabeh kakaian
noe di taman Allah teja taja noe ma-
9 pakan eta dina kaäloesanana. 'Koe kami
didamĕl aloes, dilobakeun dahanna, wani
sakabeh kakaian Eden, sakoer noe di
taman Allah teja, pada sirik ka dinja.

*a* p. 30 : 20. *b* Dan. 4 : 10. *c* p. 17 : 23; Dan. 4 : 12. *d* p. 28 : 13.

10 Koe sabab eta, kijeu timbalan Goesti
Pangeran: Sapedah maneh loehoer nja
dĕdĕg, djeung pontjotna koe eta diaja-
keun di antara daoen gomplok, sarta
[a] hatena adigoeng koe kaloehoeranana,
11 'noe matak eta koe kami diselehkeun
ka leungeun bangsa kapir noe pangka-
wasana, sina milampah ka dinja saka-
rĕp-karĕp; koe kami eta geus didjong-
12 klokkeun tina kadorakaänana. 'Seug
ditoewar koe djalma sedjen nagara,
[b] panglalimna bangsa kapir, bari toeloej
dipitjeun; ari dahan-dahanna maroera-
gan ka goenoeng-goenoeng djeung ka sa-
kabeh lĕbak-lĕbak, sarta poetjoek-poe-
tjoekna disarĕmplakkeun, diajakeun di
sakabeh waloengan boemi; djeung saka-
beh bangsa noe di boemi broel arindit
tina hijeumna, pada ninggalkeun inja.
13 'Sakabeh manoek awang-awang areun-
teup dina tangkalna noe ngagoler, djeung
sakabeh sato galak araja dina rangrang-
14 na. 'Soepaja sakabeh kai sisi tjai oelah
aja noe ngaloehoerkeun dĕdĕgna, djeung
oelah ngajakeun pontjotna di antara
daoen gomplok; kitoe deui soepaja sa-
koer noe njeuseup tjai oelah aja noe
boga rasa nangtoeng koe maneh tina
kaloehoeranana; karana kabeh ge geus
disĕrahkeun kana maot, [c] ka ĕnggon
panghandapna di boemi, sina tjampoer
djeung anak Adam, nja djeung sakoer
noe toeroen kana gorowong.

*a* p. 28 : 6. *b* p. 28 : 7. *c* p. 26 : 20; 32 : 18.

15 Kijeu timbalan Goesti Pangeran: Keur
poëan eta [a] toeroen ka ĕnggon noe maot
teja, kami ngadamĕl prihatin; ari tji-
njoesoe koe kami ditijoengan tina hal
eta, djeung waloenganana koe kami di-
pĕgatan, nja tjai noe loba teja dihala-
ngan; djeung deui goenoeng Libanon koe
kami disina mĕsoem tina hal eta, sarta
sakabeh kakaian tĕgal pada katoelalĕ-
16 ngan tina hal eta. 'Tina sora pangroe-
boehna kami ngojagkeun oerang kapir,
basa eta koe kami ditoeroenkeun ka
ĕnggon noe maot, djeung sakoer noe
toeroen kana gorowong; sarta sakabeh
kakaian Eden, kai Libanon noe pangoen-
tjoelna nja pangaloesna, sakoer noe njeu-
seup tjai, pada kalipoeran di ĕnggon
17 panghandapna di boemi. 'Eta oge pada
toeroen djeung manehanana ka ĕnggon
noe maot, ka sakoer noe kasabĕt koe
pĕdang; tĕgĕs sakoer noe djadi leungeun-
na, noe ngarĕnggon dina hijeumna di
tĕngah bangsa kapir.

*a* Jĕs. 14 : 11, 15.

18 Eta maneh, ana kitoe pĕtana, tjik
mapakan noe mana bangsa kakaian Eden
teh dina kamoeljaän djeung dina ka-
agoengan? Saestoena maneh ĕngke di-
reudjeungkeun ka sakoer kakaian Eden,
ditoeroenkeun ka ĕnggon panghandapna
di boemi; maneh pingalondjoreun [a] tjam-
poer djeung sakoer noe teu disoenat,
reudjeung sakoer noe kasabĕt koe pĕdang.
Tah, pikitoeëun Piraon djeung salobana
rahajatna, lahiran Goesti Pangeran.

*a* p. 32 : 19.

## PASAL 32.

Ari geus kitoe, dina taoen noe kadoewa-
wĕlas, dina boelan noe kadoewa-wĕ-

las, tanggal hidji, harita aja pangandika
Pangeran ka kaoela, kijeu pangandika-
2 na: 'Eh, anak Adam! maneh koedoe
ngoetjapkeun [a] njanjian nalangsa hal
Piraon, radja Mĕsir; kijeu piomongeun
maneh ka dinja: Maneh teh di lĕbah
bangsa kapir oepama singa ngora, djeung
maneh teh ibarat [b] naga dina laoetan;
seug maneh njolojong djeung waloengan
maneh, sarta maneh ngiroehkeun tjai koe
soekoe maneh, djeung ngalĕtjĕkkeun wa-
3 loenganana. 'Kijeu timbalan Goesti Pa-
ngeran: Saestoena kami ka maneh [c] rek
ngaroengkoepkeun eurad kami, koe lan-
taran pakoempoelan bangsa reja pisan;
sarta maneh koe eta bakal dihandjat-
4 keun koe djaring kami. 'Toeloej maneh
koe kami bakal dipitjeun ka darat, di-
aloengkeun ka tĕgal, [d] djeung sakabeh
manoek awang-awang koe kami bakal
disina eunteup ka maneh, sarta sasatoan
saboemi kabeh koe kami bakal disina
5 seubeuh ti maneh. 'Ari daging maneh
koe kami bakal diajakeun di goenoeng-
goenoeng, djeung lĕbak-lĕbak koe kami
bakal diparinoehkeun koe kaloehoeran
6 maneh. 'Ari tanah maneh ngalenghoj
koe kami bakal ditjaian koe gĕtih maneh,
sĕrĕk goenoeng-goenoeng, wani sakoer
waloengan parinoeh koe gĕtih maneh.
7 'Djeung samangsa maneh koe kami di-
pareumkeun, kami bakal mindingan la-
ngit; bentang-bentangna koe kami bakal
disoerĕmkeun, panon-poë bakal dipindi-
ngan koe mega, djeung boelan moal nja-
8 angkeun tjaängna. 'Sakabeh damar noe
njaängan di langit koe kami bakal disa-
roerĕmkeun tina hal maneh; djadi kami
bakal maparin poëk ka tanah maneh,
9 lahiran Goesti Pangeran. 'Djeung [e] kami
bakal ngabingoengkeun hate bangsa reja
pisan, samangsa kami ngadatangkeun
[bedja] karoeksakan maneh ka eta bang-
sa-bangsa, ka tanah-tanah noe teu ka-
10 njahoan koe maneh. 'Bangsa reja pisan
[f] koe kami bakal disina mĕlĕngĕk tina
hal maneh, djeung radja-radjana bakal
pada moeringkak nja boeloe tina hal
maneh, samangsa kami ngabarkeun pĕ-
dang kami di hareupeun maranehanana;
sakeudeung-keudeung eta bakal ngara-
rendjag, hidji-hidji sijeun koe pati sora-
11 ngan, keur poëan maneh roeboeh. 'Karana
kijeu timbalan Goesti Pangeran: Pĕdang
radja Baboel ĕngke ngadatangan ka ma-
12 neh. 'Koe lantaran pĕdang djalma pra-
wira kami bakal ngaroeboehkeun saloba-
na rahajat maneh; eta sakabehna [g] pang-
lalimna oerang kapir; tangtoe pada nga-
roeksakkeun kamagoengan Mĕsir, djeung
13 noempoerkeun salobana rahajatna. 'Ma-
lah kami bakal ngagĕmpoer sakabeh sa-
satoanana, dileungitkeun ti sisi tjai gĕde;
sarta tjai teh moal dikiroehkeun deui
koe soekoe manoesa, nadjan koe soekoe
14 sato ge moal dikiroehkeun.'Dina mangsa
eta tjaina koe kami rek disina ngorotan,
djeung waloenganana rek disina ngotjor
sapĕrti minjak, lahiran Goesti Pangeran.
15 'Dimana tanah Mĕsir koe kami didja-
dikeun soewoeng, datang ka soewoeng
pisan tanahna, bejak saeusina; dimana
kami ngabasmi sakabeh priboemina, nja
didinja [h] tangtoe pada nganjahokeun,
16 jen kami teh Pangeran. 'Kitoe oenina
njanjian nalangsa teh; tangtoe pada
nganjanjikeun eta; anak bangsa kapir
noe awewe noe bakal nganjaranjikeun
inja; ari noe dipake nganjaranjikeun teh
hal Mĕsir djeung hal salobana djalma
eta, lahiran Goesti Pangeran.

*a* p. 27 : 2; 28 : 12. *b* p. 29 : 3. *c* p. 12 : 13; Hos. 7 : 12. *d* p. 39 : 4. *e* p. 31 : 16. *f* p. 26 : 16—18. *g* p. 30 : 11. *h* p. 33 : 29.

17 Ari geus kitoe, dina taoen noe kadoe-
wa-wĕlas keneh, dina tanggal lima wĕlas,
harita aja deui pangandika Pangeran
18 ka kaoela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! maneh geura mangdjĕrat-djĕrit-
keun salobana oerang Mĕsir, sarta toe-
roenkeun, nja eta djeung anak bangsa
kapir noe maroelja, ka ĕnggon noe pang-
handapna di boemi, ka sakoer noe geus
19 toeroen kana gorowong. 'Naha maneh
pikarĕsĕpeun ti batan saha? Geura toe-
roen, [a] ngalondjor djeung sakoer noe teu
20 disoenat. 'Eta bakal raroeboeh tjampoer
djeung noe pada kasabĕt koe pĕdang;
geus diselehkeun kana pĕdang; pek pada
ngagoesoer eta katoet salobana raha-
21 jatna. 'Ari djalma prawira noe kara-
wasa [b] bakal pada oeloek salam ka ma-
nehanana ti djĕro ĕnggon noe maot, kitoe
deui ka pangbantoena; geus pada taroe-
roen, ngalalondjor, sakoer noe teu di-
soenat, noe pada kasabĕt koe pĕdang.
22 'Di dinja aja Asoer djeung sapakoem-
poelanana; astana-astanana aja di sa-
koerilingna; eta kabeh kasarabĕt, raroe-

23 boeh koe pědang. 'Ari astana-astanana
geus diajakeun [c] di noe pangdjěrona dina
gorowong, sarta pakoempoelanana aja
di sakoeriling astanana; eta kabeh ka-
sarabět, raroeboeh koe pědang, sakoer
noe tadina sok matak baloewas dina
24 tanah djalma hariroep. 'Di dinja aja
Elam djeung salobana rahajatna sakoe-
riling astanana; eta kabeh kasarabět,
raroeboeh koe pědang; geus pada toe-
roen hanteu disoenat ka ĕnggon pang-
handapna di boemi; ari eta tadina sok
[d] pada matak baloewas dina tanah djal-
ma hariroep; děmi ajeuna njarandang
wiwirangna djeung sakoer noe geus toe-
25 roen kana gorowong. 'Elam teja geus
dibere ĕnggon tjampoer djeung sakoer
noe kasabět, reudjeung salobana raha-
jatna; astana-astanana aja di sakoeri-
ling astana Elam; eta kabeh teu disoe-
nat, pada kasabět koe pědang; karana
tadina sok pada matak baloewas dina
tanah djalma hariroep; děmi ajeuna
njarandang wiwirangna djeung sakoer
noe geus toeroen kana gorowong; eta
teh geus ditjampoerkeun djeung sakoer
26 noe kasabět. 'Di dinja aja Mesek, Toebal
djeung salobana rahajatna; astana-as-
tanana aja di sakoerilingna; eta kabeh
teu disoenat, beunang njabětan koe pě-
dang; karana tadina sok pada matak
baloewas dina tanah djalma hariroep.
27 'Děmi ngalalondjorna hanteu reureu-
djeungan djeung djalma prawira noe
raroeboeh, bangsa teu disoenat, noe toe-
roenna ka ĕnggon noe maot mawa pa-
rabotna pĕrang, sarta pědangna diteun-
deunan handapeun sirah-sirahna, ari
kadorakaänana tětěp dina toelang-toe-
langna; karana sok pada matak baloe-
was, adat djalma prawira dina tanah
28 djalma hariroep. 'Maneh oge ĕngke di-
pinggěskeun, ditjampoerkeun djeung sa-
koer noe teu disoenat, pingalondjoreun
29 djeung noe pada kasabět koe pědang. 'Di
dinja aja Edom, radja-radjana djeung
sakabeh gěgědenna; geus pada ditjam-
poerkeun kalawan pangawasana ka sa-
koer noe kasabět koe pědang; eta pada
ngalondjor djeung sakoer noe teu disoe-
nat, sarta djeung sakoer noe geus toe-
30 roen kana gorowong. 'Di dinja aja bo-
pati-bopati tanah kaler, sarejana, kitoe
deui sakabeh oerang Sidon; geus pada
toeroen djeung sakoer noe kasabět; keur
pada matak baloewas tina pangawasana
seug mareunang era, sarta pada ngalon-
djor teu disaroenat djeung sakoer noe
kasabět koe pědang, bari pada njandang
wiwirangna djeung sakoer noe geus toe-
31 roen kana gorowong. 'Piraon bakal nen-
djo eta sakabeh, sarta kalipoeran tina
hal rahajatna noe sakitoe loba; pada
pikasaběteun koe pědang, Piraon djeung
sabaladna kabeh, lahiran Goesti Pange-
32 ran. 'Karana kami maparin kabaloewa-
san ti kami dina tanah djalma hariroep;
ari Piraon djeung salobana rahajatna
bakal pada dilondjorkeun, ditjampoer-
keun djeung sakoer noe teu disoenat,
djeung sakoer noe kasabět koe pědang,
lahiran Goesti Pangeran. *a* p. 31 : 18.
*b* Jěs. 14 : 9; p. 31 : 16. *c* Jěs. 14 : 15. *d* p. 26 : 17.

## PASAL 33.

Aja deui pangandika Pangeran ka ka-
2 oela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! maneh geura ngawoeroek ka
anak bangsa maneh; ari piomongeun
maneh ka darinja kijeu: Satijap-tijap ka-
mi ngadatangkeun pědang ka hidji ta-
nah, seug djalma-djalma eusi tanah eta
njokot hidji djalma ti wěwěngkěran ma-
ranehanana, didjijeun [a] toekang kěmit
3 maranehanana; 'beh eta nendjo pědang
teja datang kana tanah, seg nijoep sang-
kakala, ngingětan ka djalma-djalma;
4 'geus kitoe aja noe ngadenge sora sang-
kakala, tapi teu ngagoegoe; toeloej pě-
dang teh datang, njokot patina: [b] nja eta
5 gětihna pimalikeun ka dirina. 'Sora
sangkakala teh kadenge, tapi teu nga-
goegoe; gětihna pimalikeun ka dirina;
děmi saha-saha noe ngagoegoe mah, nga-
6 rahajoekeun patina. 'Sabalikna, lamoen
eta toekang kěmit nendjo pědang teh
datang, tatapi teu nijoep sangkakala,
djalma-djalma teu diingětan, toeloej pě-
dang teh datang, njokot hidji pati ti
lěbah maranehanana: nja eta noe di-
tjokot patina teh mawa kasalahan
sorangan, [c] tatapi gětihna koe kami tang-
toe dipoendoet ti toekang kěmit teja.
7 'Ari maneh teh, anak Adam! [d] maneh
koe kami geus didaměl toekang kěmit
anak-intjoe Israil; mana maneh koedoe
ngadengekeun pangandika ti lamběj ka-
mi, djeung koedoe ngingětan ka darinja

8 tina sabab kami. 'Satijap-tijap kami nim-
balan ka djalma doraka kijeu: Eh, djal-
ma doraka! maneh teh tangtoe paeh;
dĕmi koe maneh teu diwoeroek, teu
ngingĕtan ka noe doraka sina mitjeun
djalanna: nja eta djalma doraka teh
pipaeheun mawa kasalahanana, tatapi
ari gĕtihna mah koe kami tangtoe di-
9 poendoet ti leungeun maneh. 'Sabalikna,
lamoen djalma doraka teh koe maneh
diingĕtan, sina mitjeun djalanna, sina
tobat, mitjeun eta, tapi teu tobat, teu
mitjeun djalanna mah: nja eta teh pi-
paeheun mawa kasalahanana, dĕmi ma-
neh mah geus ngaloepoetkeun njawa
sorangan. *a* p. 3:17. *b* p. 18:13. *c* p. 3:18.
*d* p. 3:17.

10 Djeung deui maneh teh, anak Adam!
bedjakeun ka anak-intjoe Israil: [a] Ma-
raneh sok ngaromong, kijeu omong ma-
raneh: Saĕnjana koela naranggoeng ka-
masijatan koela djeung dosa-dosa koela;
sarta koela teh [b] aladjoer koe lantaran
11 eta; pimanaeun koela teh hiroep? 'Be-
djakeun ka darinja: Dĕmi hiroep kami!
lahiran Goesti Pangeran, [c] hamo kami
teh soeka kana paehna djalma doraka;
ari kasoeka kami noe doraka teh tobat,
mitjeun djalanna, soepaja hiroep. Geura
tarobat! geura tarobat! pitjeun djalan
maraneh noe garoreng; karana pina-
haoneun maraneh teh paeh, ĕh anak-
intjoe Israil? *a* Jĕs. 64:6. *b* p. 4:17; 24:23.
*c* p. 18:23, 31.

12 Djeung deui maneh teh, anak Adam!
bedjakeun ka anak bangsa maneh:
[a] Kabĕnĕran djalma noe bĕnĕr moal nga-
loepoetkeun manehanana keur poĕan
migawe kamasijatan; kitoe deui kado-
rakaän djalma noe doraka moal matak
manehanana titadjong keur poĕan to-
bat, mitjeun kadorakaänana; sarta noe
bĕnĕr moal pibisaeun hiroep koe lan-
13 taran eta, keur poĕan migawe dosa. 'Sa-
tijap-tijap kami nimbalan ka djalma noe
bĕnĕr, jen tangtoe hiroep; geus kitoe
eta teh [b] ngandĕlkeun kabĕnĕranana,
sarta migawe kagorengan: sakabeh ka-
bĕnĕranana hamo aja noe diĕmoetkeun;
ĕnjana mah koe kagorenganana, noe
dipigawe teja, koe lantaran eta noe ma-
14 tak manehanana pipaeheun. 'Djeung
deui satijap-tijap kami nimbalan ka djal-
ma noe doraka, jen tangtoe paeh; geus
kitoe eta teh tobat, mitjeun dosana, bari
seug ngalampahkeun hoekoem djeung
15 kabĕnĕran; 'datang ka noe doraka teh
[c] moelangkeun gade, ngagantian beu-
nangna ngarampas, ngalakonan [d] pikoe-
koeh kahiroepan, sarta teu migawe ka-
gorengan: tangtoe eta hiroep, moal waka
16 paeh. 'Sakabeh dosana noe geus dipi-
gawe [e] moal aja noe diĕmoetkeun ka
dinja; ajeuna ngalampahkeun hoekoem
djeung kabĕnĕran, noe matak eta pi-
17 hiroepeun. 'Dĕmi tjarek anak bangsa ma-
neh mah: [f] Djalan Goesti hanteu bĕnĕr;
padahal djalanna sorangan anoe hanteu
18 bĕnĕr teh. 'Lamoen noe bĕnĕr oendoer
tina kabĕnĕranana, migawe kagorengan,
19 tangtoe paeh koe lantaran eta. 'Saba-
likna, lamoen noe doraka tobat, mi-
tjeun kadorakaänana, bari ngalampah-
keun hoekoem djeung kabĕnĕran mah,
nja eta tangtoe hiroep koe hal kitoe.
20 'Parandene tjarek maraneh mah: Djalan
Goesti hanteu bĕnĕr. Eh, anak-intjoe Is-
rail! kami rek ngahoekoeman ka mara-
neh, ka hidji-hidji djalma noeroetkeun
djalanna. *a* p. 18:24. *b* 1 Kor. 10:12. *c* p. 18:7, 28.
*d* p. 20:11. *e* p. 18:22. *f* p. 18:25.

21 Ari geus kitoe, mangsa kadoewa-
wĕlas taoenna kaoela djeung batoer-
batoer dibarojong, dina boelan noe ka-
sapoeloeh, tanggal lima, [a] djĕboel ka
kaoela hidji djalma noe minggat ti Jĕ-
roesalem, bebedja kijeu: Dajeuh geus
22 katĕmpoeh! 'Kalĕrĕsan panangan Pa-
ngeran noempangan ka kaoela, wantji
sore, samemeh datang djalma noe ming-
gat teja; [b] sarta andjeunna geus moe-
kakeun biwir kaoela, nĕpi ka datangna
eta ka kaoela wantji isoek; djadi biwir
kaoela boeka, geus teu bisoe deui ka-
23 oela teh. 'Ladjĕng aja pangandika Pa-
ngeran ka kaoela, kijeu pangandikana:
24 'Eh, anak Adam! priboemi eta ĕnggon
noe tararikolot dina tanah Israil sok nja-
rĕboet, kijeu pokna: [c] Ibrahim teja noeng-
gal, sarta diwaris ijeu tanah; ari oe-
rang mah reja pisan; ijeu tanah geus
dipaparinkeun ka oerang, djadi warisan.
25 'Koe sabab eta, bedjakeun ka marane-
hanana: Kijeu timbalan Goesti Pange-
ran: Maraneh sok ngahakan [d] kalawan
gĕtihna, djeung [e] sok njĕngkatkeun pa-
non ka brahala-brahala maraneh, malah
sok ngoetjoerkeun gĕtih; karah maraneh

26 pikawariseun eta tanah? 'Pĕdang mara-
neh noe koe maraneh dipake katĕgĕran;
maraneh migawe kagiroekan, djeung [f]
nganadjiskeun ka pamadjikan batoer;
karah maraneh pikawariseun eta tanah?
27 'Bedjakeun koe maneh kijeu ka darinja:
Kijeu timbalan Goesti Pangeran: Dĕmi
hiroep kami! moal gagal sakoer noe aja
di ĕnggon tararikolot teja piraroeboe-
heun koe pĕdang; ari sakoer noe aja
di tĕgal, koe kami rek dipaparinkeun
ka sato, baris hakaneun eta; djeung sa-
koer noe aja dina benteng-benteng djeung
dina goeha-goeha piparaeheun koe pa-
28 gĕboeg. 'Ari tanah teh koe kami rek
didjadikeun soewoeng matak mĕlĕngĕk,
djeung [g] kamagoengan kasantosaänana
bakal dileungitkeun; ari goenoeng-goe-
noeng Israil bakal saroewoeng, wani taja
29 noe njorang. 'Harita eta [h] tangtoe pada
nganjahokeun, jen kami teh Pangeran,
samangsa tanah teh koe kami geus di-
djadikeun soewoeng, matak mĕlĕngĕk,
tina hal sakabeh kagiroekanana noe
dipigawe.

[a] p. 24:26. [b] p. 24:27. [c] Jĕs. 51: 2. [d] 3 Moesa 19:26. [e] p. 18:6. [f] p. 18:6, 11. [g] p. 30:6, 18. [h] p. 34:27; 35:4.

30 Djeung deui maneh teh, anak Adam!
anak bangsa maneh sok pada mitjam-
tjamkeun ka maneh pipir bilik-bilik
djeung dina lawang imah-imah; pada
ngaromong, hidji-hidji djeung batoerna,
kijeu pokna: Hajoe, oerang leumpang!
oerang dengekeun pangandika noe ka
31 loewar ti Pangeran! 'Toeloej [a] moeroe-
boel ka maneh koemaha adat djalma-
djalma noe moeroeboel; gek darijoek
di hareupeun maneh poera-poera oemat
kami, bari seug pada ngadengekeun pi-
woeroek maneh, tapi hanteu dilampah-
keun; karana eta teh biwirna njĕmoe-
keun noe bogoh, dĕmi atina mah noeroet
32 kana kapĕrĕtjitanana. 'Saĕnjana, maneh
koe eta diangkĕn sapĕrti kakawihan noe
bogoh, anoe aloes sorana djeung ngeu-
nah ngatjapina; pada ngadengekeun ka
piwoeroek maneh, tapi hanteu dilampah-
33 keun.'Dĕmi samangsa boekti eta, (saĕnja-
na, ĕngke boekti!) [b] harita tangtoe pada
nganjahokeun, jen aja nabi di tĕngah
maranehanana.

[a] p. 8:1; 14:1; 20:1. [b] p. 2:5.

## PASAL 34.

Aja deui pangandika Pangeran ka ka-
2 oela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! maneh [a] geura ngawĕdjang pi-
tjilakaeun pangangon Israil; geura nga-
wĕdjang; ari piomongeun maneh ka da-
rinja, ka sakoer pangangon teh: Kijeu
timbalan Goesti Pangeran: Pibalaïeun
pangangon Israil, wĕt ngarangon dirina
sorangan! Naha pangangon lain koedoe
3 ngarangon dombana? 'Maraneh ngaha-
kan gadjihna, makeanan sorangan koe
boeloena, mareuntjit anoe beunang nga-
lintoehan, tapi teu ngarangon dombana.
4 'Noe hengker koe maraneh teu dikoe-
watkeun, noe gĕring koe maraneh teu
dioebaran, noe potong koe maraneh teu
digĕnderan, noe ngalantrah koe maraneh
teu disina balik, sarta noe leungit koe
maraneh teu ditejangan; istoening ma-
raneh [b] njĕkĕl teh ka dinja kalawan
kabĕngisan djeung kalawan kakĕsitan.
5 'Djeung deui eta teh [c] paboejar, tina
taja pangangon; sarta geus djadi haka-
neun sakabeh sato galak; estoe domba
6 teh pabalĕntjar. 'Domba kami kasaroeng
di sakabeh goenoeng-goenoeng djeung
di sakabeh pasir loehoer; estoe domba
kami pabalĕntjar di satonggong boemi,
sarta taja noe nanjakeun, soemawonna
7 moen nejangan. 'Koe sabab eta, eh sa-
koer pangangon! geura darengekeun ijeu
8 pangandika Pangeran. 'Dĕmi hiroep
kami! lahiran Goesti Pangeran, moal
gagal, sapedah domba kami geus dja-
radi rajaheun, sarta domba kami geus
djaradi hakaneun sakabeh sato galak,
tina taja pangangon, kitoe deui panga-
ngon kami teu nanja-nanjakeun atjan
domba kami, malah pangangon teh nga-
rangon dirina sorangan bae, teu nga-
9 rangon domba kami: 'koe sabab eta, eh
sakoer pangangon! geura darengekeun
10 ijeu pangandika Pangeran. 'Kijeu tim-
balan Goesti Pangeran: Masing njaho,
kami ngamoesoeh ka pangangon teh;
sarta domba kami [d] koe kami rek di-
poendoet ti leungeun maranehanana,
djeung maranehanana koe kami rek di-
eureunkeun ngangon domba; kitoe deui
pangangon teh moal ngarangon dirina
sorangan deui; malah domba kami koe
kami rek dirĕboet ti soengoet marane-
hanana, sarta moal djadi deui [e] haka-
11 neunana. 'Karana kijeu timbalan Goesti
Pangeran: Masing njaho, ijeu kami koe
andjeun rek nanjakeun domba kami,

12 sarta rek diloris. 'Sapĕrti pangangon
ngaloris goendoekanana, keur mangsa
ajana di tĕngah dombana noe paboe-
rantak, nja kitoe kami mĕngke ngaloris
domba kami, sarta koe kami rek dila-
leupaskeun ti saniskara ĕnggon ajana
dipabalĕntjarkeun [f] keur poëan mĕn-
13 doeng nja angkeub teja. 'Estoe [g] koe
kami rek dika-loewarkeun ti sagala bang-
sa, nja dikoempoelkeun ti sagala tanah,
bari dipoelangkeun sakali ka tanahna
sorangan; geus kitoe koe kami bakal
diarangon dina goenoeng-goenoeng Is-
rail, dina wahangan-wahangan djeung
dina sakabeh ĕnggon tanah geusanna
14 tjitjing; 'nja diangonna koe kami dina
pangangonan aloes, sarta di goenoeng
Israil noe laloehoer pipakandanganeu-
nana; di dinja maranehanana pingaba-
rakeun dina pakandangan ngeunah, sarta
bakal diarangon dina pangangonan gĕ-
moek, dina goenoeng-goenoeng Israil.
15 'Kami koe andjeun bakal ngangon domba
kami, sarta kami koe andjeun bakal
ngabarakkeun inja, lahiran Goesti Pa-
16 ngeran. 'Noe leungit koe kami tangtoe
ditejangan; noe ngalantrah koe kami
tangtoe disina balik; noe potong koe
kami tangtoe digĕnderan, sarta noe gĕ-
ring koe kami tangtoe dikoewatkeun;
sabalikna noe lintoeh sarta noe koe-
wat mah koe kami tangtoe ditoempoer;
diangonna koe kami make hoekoeman.
17 'Ari moenggoeh maraneh, domba kami!
kijeu timbalan Goesti Pangeran: Masing
njaho, kami bakal ngahoekoeman, [h] mi-
sahkeun domba reudjeung domba, kitoe
deui ka domba lalaki djeung ka badot.
18 'Koetan koe maraneh dikira pĕrkara
leuleutikan, maraneh njatoean panga-
ngonan noe aloes, wĕt sesa maraneh
njatoean koe maraneh diidĕk-idĕk ong-
koh? kitoe deui maraneh nginoem tjai
herang, wĕt anoe kari koe soekoe ma-
19 raneh dilĕtjĕkkeun ongkoh? 'Ari domba
kami karah koedoe njatoean beunang
ngidĕk-ngidĕk maraneh, sarta ngarinoem
beunang ngalĕtjĕkkeun soekoe mara-
neh?

a Jĕr. 23 : 1. b 3 Moesa 25 : 43; 1 Petr. 5 : 3. c Mat. 9 : 36. d p. 33 : 8. e p. 22 : 25. f p. 30 : 3. g p. 28 : 25. h Mat. 25 : 32.

20 Koe sabab eta, kijeu timbalan Goesti
Pangeran ka maranehanana: Masing
njaho, kami koe andjeun bakal ngahoe-
koeman, misahkeun domba lintoeh reu-
21 djeung domba koeroe. 'Sapedah sakoer
noe halengker koe maraneh dihendelan
koe gigir djeung koe taktak, sarta di-
teunggaran koe tandoek, datang ka di-
pabalĕntjarkeun koe maraneh, disina ka
22 loewar: 'noe matak kami rek njalamĕt-
keun domba kami, sarta moal pidjadi-
eun deui rajaheun; estoe kami bakal
ngahoekoeman, misahkeun domba reu-
23 djeung domba. 'Sarta kami bakal nga-
dĕgkeun hidji pangangon njangking ka
maranehanana; nja eta noe pingango-
neun maranehanana, [a] tĕgĕs Dawoed,
abdi kami teja; nja eta noe pingango-
neun ka maranehanana, sarta nja eta
noe pidjadieun pangangon maraneha-
24 nana. 'Djeung kami Pangeran bakal Al-
lahna, sarta Dawoed, abdi kami teja,
noe bakal djadi gĕgĕden di tĕngah ma-
ranehanana; ijeu kami Pangeran noe
25 ngandika. 'Djeung deui kami ka mara-
nehanana bakal ngadamĕl [b] pĕrdjang-
djian kasalamĕtan, sarta rek ngaleungit-
keun sato galak tina tanah; noe matak
maranehanana ngarĕnggon di tĕgal lĕga
bari sĕnang ati, kitoe deui hareës di
26 leuweung-leuweung. 'Ari eta sakabeh,
sarta djeung noe sakoeriling pasir kami,
koe kami rek didjadikeun matak bĕrkah;
toer kami bakal noeroenkeun hoedjan
dina oesoemna, nja piajaeun hoedjan
27 matak bĕrkah. 'Ari tatangkalan kĕbon
[c] bakal ngabidjilkeun boewahna, djeung
[d] boemi bakal ngabidjilkeun hasilna,
sarta maranehanana dina tanahna pada
sĕnang ati; [e] harita tangtoe pada nga-
njahokeun, jen kami teh Pangeran, di-
mana kami geus motongkeun sambilan
pasanganana, djeung maranehanana koe
kami geus dileupaskeun ti leungeun sa-
koer noe ngoemawoelakeun maraneha-
28 nana. 'Sarta maranehanana moal djadi
deui rajaheun bangsa kapir, djeung moal
dihakan koe sato boemi; istoening pi-
ngarĕnggoneun sĕnang ati, djeung moal
29 aja noe matak reuwas. 'Sarta [f] kami
bakal ngadĕgkeun pikeun maranehanana
hidji Tangkal anoe mashoer, malah ma-
ranehanana moal kasorang deui koe lang-
lajeuseun dina djĕro tanah, djeung moal
njarandang deui wiwirang ti oerang
30 kapir. 'Harita [g] tangtoe pada nganja-
hokeun, jen kami Pangeran Allahna

njarĕngan ka maranehanana, kitoe deui
maranehanana, nja eta anak-intjoe Is-
rail, djadi oemat kami, lahiran Goesti
31 Pangeran. 'Ari maraneh teja, eh domba
kami, eh [h] domba angonan kami! ma-
raneh teh manoesa; djeung kami teh
Allah maraneh, lahiran Goesti Pangeran.

*a* p. 37 : 24. *b* Jĕs. 55 : 3; p. 37 : 26. *c* p. 36 : 30. *d* Djab. 67 : 7. *e* p. 35 : 4. *f* Jĕr. 23 : 5. *g* p. 11 : 20; 36 : 38. *h* Djab. 100 : 3; Jĕr. 23 : 1.

## PASAL 35.

Aja deui pangandika Pangeran ka ka-
2 oela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! [a] maneh geura njanghareup ka
[b] pigoenoengan Seir, sarta koedoe nga-
3 wĕdjang pitjilakaeunana. 'Ari piomo-
ngeun maneh ka dinja: Kijeu timbalan
Goesti Pangeran: Eh, pigoenoengan Seir!
masing njaho, kami ngamoesoeh ka ma-
neh, sarta kami rek njodorkeun pana-
ngan kami ka loehoereun maneh, bari
maneh koe kami didjadikeun soewoeng,
4 matak mĕlĕngĕk.'Ari nagara-nagara ma-
neh koe kami rek disina narikolot; estoe
maneh teh mĕngke soewoeng; harita
maneh tangtoe nganjahokeun, jen kami
5 teh Pangeran. 'Sapedah maneh teh [c]
langgĕng nja ngamoesoeh, sarta anak-
intjoe Israil koe maneh diwarĕrĕgkeun
ka pangawasa pĕdang, keur waktoe eta
kabalahian, keur waktoe toetoeg ka-
6 dorakaän teja. 'Koe sabab eta, dĕmi hi-
roep kami! lahiran Goesti Pangeran:
saĕnjana, maneh koe kami ditangtoe-
keun baris gĕtih, sarta gĕtih noe bakal
ngoedag-ngoedag ka maneh; pedah ma-
neh teu geuleuh ka gĕtih, noe matak
gĕtih bakal ngoedag-ngoedag ka maneh.
7 'Ari pigoenoengan Seir teh koe kami
bakal didjadikeun rehe nja soewoeng;
sarta kami bakal ngeuweuhkeun ti dinja
8 noe njorang djeung noe moelang. 'Ari
goenoeng-goenoengna koe kami bakal
diparinoehkeun koe djalmana noe ka-
sarabĕt; sarta noe kasabĕt koe pĕdang
teh bakal tinglalondjor dina pasir-pasir
maneh, dina lĕbak-lĕbak maneh, djeung
9 dina sakabeh wahangan maneh. 'Estoe
maneh koe kami bakal didjadikeun soe-
woeng salalanggĕngna, sarta nagara-
nagara maneh moal aja noe ngeusian;
[d] harita maraneh tangtoe pada nga-
10 njahokeun, jen kami teh Pangeran. 'Sa-
pedah maneh njĕboet kijeu: Eta doewa
bangsa djeung eta doewa tanah nja aing
anoe pibogaeun, [e] tangtoe kamilik koe
oerang, masih Pangeran linggih di dinja:
11 'koe sabab eta, dĕmi hiroep kami! la-
hiran Goesti Pangeran, tangtoe kami
ngadamĕl noeroetkeun napsoe maneh
djeung noeroetkeun kadĕngkian maneh,
noe koe maneh dilampahkeun ka da-
rinja tina kageuleuhan maneh teja; sarta
kami tangtoe nganjahokeun andjeun ka
darinja, samangsa kami ngahoekoeman
12 ka maneh. 'Harita maneh tangtoe nga-
njahokeun, jen koe kami Pangeran ka-
dangoe [f] sakabeh pangagogoreng ma-
neh, noe koe maneh diomongkeun hal
goenoeng-goenoeng Israil, omong noe
kijeu teja: Saroewoeng eta teh, geus
dipaparinkeun ka oerang baris haka-
13 neun. 'Djadi maraneh teh pada nga-
goengkeun sorangan, ngamoesoeh ka
kami koe soengoet maraneh, sarta ma-
raneh ngalobakeun omong, ngamoesoeh
ka kami; [g] koe kami geus kadangoe.
14 'Kijeu timbalan Goesti Pangeran: Di-
mana boengah saboemi kabeh, maneh
15 koe kami bakal didamĕl soewoeng. 'Sa-
koemaha maneh bareto [h] boengah koe
hal milik anak-intjoe Israil, tina soe-
woengna teja, nja kitoe kami mĕngke
ngadamĕl ka maneh; pigoenoengan Seir
djeung satanah Edom pidjadieun soe-
woeng sakoerilingna; [i] harita eta tang-
toe pada nganjahokeun, jen kami teh
Pangeran.

*a* p. 6 : 2. *b* 25 : 8. *c* 1 Moesa 27 : 41; p. 25 : 12, 15. *d* p. 36 : 11. *e* 4 Moesa 35 : 34; Djab. 83 : 13. *f* Ob. 12. *g* Jĕs. 37 : 28. *h* Njanj. 4 : 21. *i* p. 36 : 11.

## PASAL 36.

Djeung deui maneh teh, anak Adam!
[a] geura ngawĕdjang ka goenoeng-
goenoeng Israil; kijeu piomongeun ma-
neh: Eh, goenoeng-goenoeng Israil! geura
darengekeun ijeu pangandika Pangeran.
2 'Kijeu timbalan Goesti Pangeran: Sa-
pedah moesoeh teh njĕboet: [b] Poewas!
tina hal maraneh, djeung njĕboet: Pasir
lalawas teja geus djadi milik oerang:
3 'koe sabab eta, geura ngawĕdjang; ari
piomongeun maneh: Kijeu timbalan
Goesti Pangeran: Pedah koe sabab ma-
raneh geus disoewoengkeun sarta di-
lĕglĕg ti sakoeriling, soepaja maraneh

djadi milik sesa bangsa kapir, djeung
sabab maraneh naroempang dina biwir
taroekang ngomong, djadi kalemekan
4 djalma-djalma: 'koe sabab eta, eh goe-
noeng-goenoeng Israil! geura darenge-
keun ijeu pangandika Goesti Pangeran:
Kijeu timbalan Goesti Pangeran ka goe-
noeng-goenoeng djeung ka pasir-pasir,
ka wahangan-wahangan djeung ka lĕ-
bak-lĕbak, ka sakoer ĕnggon tarikolot
nja saroewoeng, djeung ka sakoer na-
gara noe tiiseun, noe geus pada dira-
jahan sarta noe pada dipoepoewas koe
sesa bangsa kapir, anoe ti sakoeriling
5 teja: 'koe sabab eta, kijeu timbalan
Goesti Pangeran: Saĕnja-ĕnjana, kami
teh dina sadjĕro panas kasarĕgĕpan kami
ngandika pitjilakaeun sesa bangsa kapir
djeung pitjilakaeun bangsa Edom sa-
kabeh, anoe pada miboga tanah kami
[c] kalawan boengah tĕroes reudjeung
hate, kalawan ngewa tĕroes reudjeung
pikir, soepaja sampalanana beunang di-
6 rajahan. 'Koe sabab eta, maneh geura
ngawĕdjang hal tanah Israil; ari pio-
mongeun maneh ka goenoeng-goenoeng
djeung ka pasir-pasir, ka wahangan-
wahangan djeung ka lĕbak-lĕbak teh:
Kijeu timbalan Goesti Pangeran: Masing
njaho, kami geus ngandika dina sadjĕro
kasarĕgĕpan kami, djeung dina sadjĕro
wĕra kami, sapedah maraneh njaran-
7 dang wiwirang ti oerang kapir; 'koe
sabab eta, kijeu timbalan Goesti Pa-
ngeran: Ijeu kami [d] ngatjoengkeun pa-
nangan kami: moal gagal eta bangsa-
bangsa noe ti sakoeriling maraneh teja
8 tangtoe pada njandang wiwirangna! 'Dĕ-
mi maraneh mah, eh goenoeng-goenoeng
Israil! maraneh teh mĕngke dahanan,
sarta maraneh teh mĕngke boewahan
keur oemat kami Israil; karana geus
9 deukeut pimaroelangeunana. 'Karana,
masing njaho, kami mĕngke hade ka
maraneh, djeung kami mĕngke majoen
deui ka maraneh, sarta maraneh tangtoe
dipigawe djeung tangtoe disĕbaran deui.
10 'Toer kami mĕngke ngalobakeun ma-
noesa di maraneh, saänak-intjoe Israil
kabeh; ari nagara-nagara bakal diareu-
sian deui, djeung sakoer noe tarikolot
11 bakal didjĕlĕgkeun deui. 'Estoe kami di
maraneh [e] mĕngke ngalobakeun ma-
noesa djeung sasatoan; tangtoe pada
ngarĕkahan djeung baranahan; sarta ma-
raneh koe kami rek disina diĕnggonan
tjara ka toekang-toekang; malah kami
bakal ngoetamakeun ka maraneh alah
batan tadi; harita maraneh tangtoe pa-
da nganjahokeun, jen kami teh Pange-
12 ran. 'Koe kami dikĕrsakeun mĕngke di
maraneh aja deui manoesa loemakoe,
tĕgĕs oemat kami Israil; nja eta mĕngke
boga waris ka maneh, sarta maneh
tangtoe djadi milik eta; djeung maneh
teh ka-hareupna moal djadi deui lanta-
13 ran eta kalapoeran anak. 'Kijeu timba-
lan Goesti Pangeran: Sapedah itoe nga-
romong ka maraneh, jen: Maneh teh sok
ngahakan manoesa, djeung maneh teh
djadi lantaran bangsa maneh kalapoe-
14 ran anak: 'koe sabab eta, maneh moal
deui-deui ngahakan manoesa, djeung ma-
neh teh ka bangsa maneh moal matak
deui titadjong, lahiran Goesti Pangeran.
15 'Sarta koe kami moal diidinan maneh
ngadenge deui pangawiwirang oerang
kapir, djeung maneh moal njandang deui
kahinaän ti bangsa-bangsa, toer maneh
teh ka bangsa maneh moal matak deui
titadjong, lahiran Goesti Pangeran.

*a* p. 6:2, 3. *b* p. 26:2. *c* Ob. 12. *d* p. 20:5, 6, 15, 23. *e* 5 Moesa 30:3, 5.

16 Aja deui pangandika Pangeran ka
17 kaoela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! keur mangsa anak-intjoe Israil
ngarĕnggon dina tanahna, eta pada [a] nga-
nadjiskeun tanahna koe djalanna djeung
koe pagaweanana; ari djalanna teja di
pajoeneun kami [b] sapĕrti kanadjisan
18 awewe noe keur kotor. 'Mana [c] kami
ngoetjoerkeun wĕra kami ka maraneha-
nana, tina hal gĕtih, beunang maraneha-
nana ngoetjoerkeun dina tanah, djeung
sabab pada nganadjiskeun eta koe bra-
19 halana. 'Sarta maranehanana koe kami
dipabalĕntjarkeun, diajakeun di sagala
bangsa, nja dipantjawoerakeun, diaja-
keun di sagala tanah; eta maranehanana
koe kami dihoekoeman noeroetkeun dja-
lanna djeung noeroetkeun pagaweanana
20 teja. 'Dĕmi geus datang ka oerang kapir,
anoe koe maranehanana didatangan,
[d] seg pada nganistakeun kana djĕnĕngan
kami noe soetji; datang ka oerang kapir
pada njĕboetkeun maranehanana kijeu:
Eta teh oemat Pangeran, pada boedal
21 ti tanah andjeunna. 'Ari kami mah njaäh

koe djĕnĕngan kami noe soetji, [e] noe
dinistakeun koe anak-intjoe Israil di lĕ-
bah oerang kapir, anoe koe maraneha-
22 nana didatangan teja. 'Koe sabab eta,
bedjakeun ka anak-intjoe Israil teh: Kijeu
timbalan Goesti Pangeran: Noe matak
kami rek ngadamĕl kitoe teh, eh anak-
intjoe Israil! [f] eta lain koe karana ma-
raneh, satĕgĕsna koe karana djĕnĕngan
kami noe soetji, noe koe maraneh dinis-
takeun di lĕbah oerang kapir, anoe koe
23 maraneh didatangan teja. 'Sarta kami
rek njoetjikeun djĕnĕngan kami noe
agoeng, noe geus dinistakeun di oerang
kapir, noe koe maraneh dinistakeun di
tĕngah maranehanana teja. [g] Harita
oerang kapir tangtoe pada nganjahokeun,
jen kami teh Pangeran, lahiran Goesti
Pangeran, dimana kami geus njoetjikeun
andjeun ka maraneh di hareupeun panon
24 eta. 'Karana [h] maraneh koe kami rek
ditjandak ti sagala bangsa, dikoempoel-
keun ti sakabeh tanah, sarta maraneh
koe kami rek dipoelangkeun ka tanah
25 maraneh. 'Djeung maraneh koe kami rek
dikepretan [i] tjai bĕrĕsih, noe matak ma-
raneh djadi bĕrĕsih; tangtoe kami nga-
bĕrĕsihkeun ka maraneh, ngaleungitkeun
sakabeh kanadjisan maraneh djeung sa-
26 kabeh brahala maraneh. 'Sarta maraneh
koe kami rek dipaparin hate anjar,
[j] djeung kami rek maparin roh anjar
di djĕro batin maraneh; ari hate bangsa
batoe koe kami rek disingkirkeun ti djĕro
awak maraneh, bari maraneh dipaparin
27 hate bangsa daging. 'Sarta kami rek
maparin Roh kami di djĕro batin ma-
raneh, [k] djeung maraneh koe kami rek
disina ngalakonan pikoekoeh kami, sarta
maraneh bakal ngestoekeun hoekoem
28 kami, djeung dilampahkeunana. 'Malah
maraneh pingĕnggoneun dina tanah, noe
koe kami dipaparinkeun ka karoehoen
maraneh teja; [l] sarta maraneh bakal
oemat kami, djeung kami bakal Allah
29 maraneh. 'Tangtoe kami njalamĕtkeun
maraneh ti sakabeh kanadjisan mara-
neh; sarta kami bakal ngajakeun gan-
doem, djeung dilobakeunana; eta ma-
raneh koe kami [m] moal didatangan deui
30 patjĕklik. 'Toer [n] kami bakal ngaloba-
keun boewah-boewah tatangkalan, kitoe
deui hasil lahan; soepaja maraneh oelah
njandang deui kahinaän di lĕbah bangsa
31 kapir kalakoean patjĕklik. 'Didinja ma-
raneh [o] tangtoe ingĕt ka djalan maraneh
noe garoreng, djeung ka pagawean ma-
raneh noe teu balĕnĕr teja; sarta maraneh
bakal pada ngewa nja beungeut tina
hal kadorakaän maraneh djeung tina hal
32 kagiroekan lampah maraneh teja. 'Noe
matak kami rek ngadamĕl kitoe teh, lain
koe karana maraneh, lahiran Goesti
Pangeran; eta sing kanjahokeun koe
maraneh. Eh, anak-intjoe Israil! masing
pada era sarta masing pada wirang tina
djalan maraneh. *a* 3 Moesa 18:25, 28. *b* 3 Moesa
15:19. *c* p. 7:8. *d* Jĕs. 52:5. *e* Roem 2:24. *f* 5 Moesa
9:6. *g* p. 28:22. *h* p. 37:21. *i* Djak. 13:1.
*j*. p. 11:19. *k* p. 37:24; 39:29. *l* p. 37:23.
*m* p. 34:29. *n* Djak. 8:12. *o* p. 16:61; 20:43.

33 Kijeu timbalan Goesti Pangeran: Sa-
mangsa kami ngabĕrĕsihkeun maraneh,
ngaleungitkeun sakabeh kadorakaän ma-
raneh teja, didinja nagara-nagara koe
kami tangtoe disina diĕnggonan, sarta
noe tararikolot tangtoe didjĕlĕgkeun
34 deui. 'Ari eta tanah, noe keur soewoeng
teja, mĕngke dipigawe deui, leungit ka-
soewoenganana, [a] di hareupeun panon
35 sakoer noe ngaliwat; 'wani eta ngaro-
mong: Ijeu tanah, anoe tadi soewoeng,
geuning geus djadi sapĕrti [b] kĕbon Eden;
sarta ijeu nagara-nagara, noe tadi tari-
kolot, nja saroewoeng, nja boekrak-bak-
rek, geuning geus pada santosa sarta
36 dieusian. 'Harita sakoer bangsa kapir,
anoe masih kari sakoeriling maraneh,
[c] tangtoe pada nganjahokeun, jen kami
Pangeran [d] noe geus ngadjĕlĕgkeun eta
noe boekrak-bakrek, sarta geus ngadĕg-
keun eta noe soewoeng. [e] Ijeu kami Pa-
ngeran noe ngandika, sarta tangtoe koe
kami dilampahkeun. *a* p. 5:14. *b* Jĕs. 51:3;
p. 28:13. *c* p. 37:6. *d* Jĕr. 31:28. *e* p. 17:24.

37 Kijeu timbalan Goesti Pangeran:
Djeung deui ijeu pĕrkara kĕrsa kami
ditĕda koe anak-intjoe Israil, soepaja
koe kami didamĕl ka darinja: kami ba-
kal ngalobakeun maranehanana, mĕtjah
38 sapĕrti ĕmbe-domba. 'Sapĕrti ĕmbe-
domba beunang njoetjikeun, nja sapĕrti
ĕmbe-domba di Jĕroesalem keur mangsa
aja pesta teja, nja kitoe nagara-nagara
noe keur tarikolot teh piparinoeheun
koe manoesa, mĕtjah sapĕrti ĕmbe-dom-
ba; [a] sarta tangtoe pada nganjahokeun,
jen kami teh Pangeran. *a* p. 37:6.

## PASAL 37.

Hidji waktoe [a] kaoela ditoempangan
panangan Pangeran, sarta kaoela
koe andjeunna ditjandak ka loewar, di
djĕro Roh Pangeran, bari ladjĕng di-
teundeun di tĕngah hidji lĕbak; ari eta
2 teh pinoeh koe toelang-toelang. 'Geus
kitoe kaoela koe andjeunna ditjandak
ngoeriling ka eta toelang-toelang, tĕ-
poeng-gĕlang; doemadakan, loba katji-
da, patoelajah dina lĕbak; sarta, doe-
3 madakan, gararing pisan. 'Ladjĕng an-
djeunna nimbalan ka kaoela: Eh, anak-
Adam! koemaha eta toelang-toelang
pihariroepeun deui? Ari pioendjoek ka-
oela: Noen, Goesti Pangeran! andjeun
4 noe langkoeng oeninga. 'Timbalanana
deui ka kaoela: Maneh geura ngawĕ-
djang hal eta toelang-toelang; kijeu pio-
mongeun maneh ka darinja: Eh, toelang-
toelang noe gararing! darengekeun pa-
5 ngandika Pangeran. 'Kijeu timbalan
Goesti Pangeran ka eta toelang-toelang:
Masing njaho, kami rek ngasoepkeun
roh ka maraneh, toeloej maraneh pihi-
6 roepeun. 'Ari maraneh teh koe kami rek
dioeratan, sarta kami rek ngadjadikeun
daging di maraneh, bari maraneh koe
kami ditoetoepan koelit, toer maraneh
koe kami rek diasoepan roh, toeloej
maraneh pihiroepeun; sarta maraneh
[b] tangtoe pada nganjahokeun, jen kami
7 teh Pangeran. 'Prak kaoela ngawĕdjang,
sakoemaha timbalanana ka kaoela teja.
Ari geus kitoe, barang kaoela ngawĕ-
djang, dĕr aja sora; sarta, doemadakan,
aja lini; heug toelang-toelang teh silih-
sampeurkeun, toelang ka pada toelang-
8 na. 'Beh koe kaoela katendjo, doema-
dakan, eta teh geus pada oeratan, sarta
daging keur djadi, toeloej ditoetoepan
koelit saloewarna; ngan tatjan aja roh
9 di djĕrona. 'Ladjĕng andjeunna nimba-
lan ka kaoela: Maneh geura ngawĕdjang
kana roh; geura ngawĕdjang, anak
Adam! ari piomongeun maneh kana roh
teh: Kijeu timbalan Goesti Pangeran:
Eh roh! geura ka dijeu ti noe opat angin,
koedoe nijoep ka eta noe dipareuntjitan,
10 sina hariroep deui. 'Prak kaoela ngawĕ-
djang, sakoemaha timbalanana ka ka-
oela teja. Seug roh teh datang, asoep
ka eta sakabeh, toeloej hariroep, neut
narangtoeng, balad gĕde teu kira-kira.
11 'Timbalanana deui ka kaoela: Eh, anak
Adam! ari eta toelang-toelang nanda-
keun sakabeh anak-intjoe Israil; masing
njaho, eta teh sok ngaromong kijeu:
Toelang-toelang koela gararing, pang-
harĕpan koela leungit, koela geus pada
12 ditigas. 'Koe sabab eta, geura ngawĕ-
djang; ari piomongeun maneh ka darinja:
Kijeu timbalan Goesti Pangeran: Eh,
oemat kami! masing njaho, kami rek
ngaboekakeun koeboeran maraneh, sarta
rek ngahandjatkeun maraneh ti djĕro
koeboeran, bari toeloej maraneh koe
13 kami dipoelangkeun ka tanah Israil. 'Ha-
rita maraneh tangtoe nganjahokeun, jen
kami teh Pangeran, samangsa kami
geus ngaboekakeun koeboeran maraneh,
djeung samangsa maraneh, oemat kami,
koe kami geus dihandjatkeun ti djĕro
14 koeboeran maraneh. 'Sarta maraneh koe
kami rek diasoepan roh kami, noe ma-
tak maraneh pihiroepeun, djeung mara-
neh koe kami rek dipĕrnahkeun dina
tanah maraneh; harita maraneh tangtoe
pada nganjahokeun, jen kami Pangeran
noe ngandika, sarta koe kami geus di-
lampahkeun, lahiran Pangeran.

*a* p. 3 : 22. *b* p. 38 : 23.

15 Aja deui pangandika Pangeran ka ka-
16 oela, kijeu pangandikana: 'Djeung deui
maneh teh, anak Adam! geura njokot
sapotong papan keur maneh, pek maneh
noelis dina eta kijeu: Pikeun Joeda,
djeung pikeun anak-intjoe Israil, batoer-
na; toeloej koedoe njokot deui sapotong
papan, pek maneh noelis dina eta kijeu:
Pikeun Joesoep, papan anoe Epraim,
djeung pikeun anak-intjoe Israil noe
17 loba, batoerna. 'Eta doewa papan seug
padeukeutkeun, noe hidji ka noe hidji
deui, sina djadi papan hidji; tangtoe
18 djadi hidji dina leungeun maneh. 'Djeung
samangsa anak bangsa maneh ngaro-
mong ka maneh, kijeu pokna: [a] Naha
adjĕngan moal nĕrangkeun ka koering
sadaja pihartieunana lampah adjĕngan
19 noe kitoe teh? 'seg koe maneh djawab:
Kijeu timbalan Goesti Pangeran: Masing
njaho, kami rek njandak papan Joesoep,
noe ditjĕkĕl koe leungeun Epraim, sarta
anoe kaom-kaom Israil, batoerna; seg
koe kami rek dirangkĕpkeun ka noe
hidji deui, nja ka papan Joeda, didja-

dikeun papan hidji; tangtoe djadi hidji
20 dina panangan kami. 'Ari eta doewa
papan, ana koe maneh ĕnggeus ditoeli-
san, koe maneh tjĕkĕl koe leungeun di
21 hareupeun panon maranehanana; 'bari
mitjatoer ka maranehanana: Kijeu tim-
balan Goesti Pangeran: Masing njaho,
[b] kami rek njandak anak-intjoe Israil
ti pĕlĕbah bangsa kapir, noe koe mara-
nehanana geus didatangan, nja rek di-
koempoelkeun ti sakoeriling, bari dipoe-
22 langkeun ka tanahna sorangan. 'Sarta
maranehanana koe kami rek didamĕl
[c] bangsa hidji dina tanah, dina goe-
noeng-goenoeng Israil; djeung radja hidji
bakal ngaradjaän ka eta sakabeh; moal
djadi deui doewa bangsa, sarta moal
pisah deui; moal djadi deui doewa ka-
23 radjaän. 'Djeung [d] moal nganaradjis-
keun maneh deui koe brahalana, atawa
koe kanistaänana, atawa koe naon bae
kamasijatanana; satĕgĕsna maranehana-
na koe kami rek disalamĕtkeun ti sa-
kabeh pangtjitjinganana, ĕnggonna ma-
rigawe dosa, sarta maranehanana koe
kami rek dibĕrĕsihkeun. Tidinja eta ba-
kal oemat kami, djeung kami bakal
24 Allahna. 'Ari Dawoed, [e] abdi kami teja,
bakal ngaradjaän ka maranehanana; nja
pangangon hidji noe pinjangkingeun ka
eta sakabeh; [f] toer maranehanana bakal
pada ngalakonan hoekoem kami, djeung
ngestoekeun pikoekoeh kami, sarta di-
25 lampahkeunana. 'Malah maranehanana
pingĕnggoneun dina tanah, noe koe ka-
mi dipaparinkeun ka abdi kami Jakoeb,
noe diĕnggonan koe karoehoen marane-
hanana teja; dina eta pingarĕnggoneu-
nana, nja diri maranehanana, sarta
djeung anak-intjoena, salalanggĕngna;
ari Dawoed, abdi kami teja, noe bakal
djadi gĕgĕden, njangking maranehanana
26 salalanggĕngna. 'Djeung deui kami ka
maranehanana bakal ngadamĕl [g] pĕr-
djangdjian kasalamĕtan; nja djadi pĕr-
djangdjian langgĕng ka maranehanana;
sarta maranehanana koe kami bakal
dipĕrnahkeun djeung dilobakeun; malah
kami bakal neundeun [h] kasoetjian kami
di tĕngah maranehanana salalanggĕng-
27 na. 'Djadi [i] balandongan kami piajaeun
di maranehanana, sarta kami bakal Al-
28 lahna, ari eta bakal oemat kami. 'Harita
oerang kapir tangtoe pada nganjaho-
keun, jen kami teh Pangeran, [j] noe njoe-
tjikeun Israil, dimana kasoetjian kami
aja di tĕngah Israil salalanggĕngna.

*a* p. 24 : 19. *b* p. 36 : 24. *c* Jĕs. 11 : 13. *d* p. 14 : 11. *e* Jĕr. 30 : 9; p. 34 : 23, 24. *f* p. 36 : 27. *g* p. 34 : 25. *h* p. 48 : 35. *i* 3 Moesa 26 : 11; 2 Kor. 6 : 16; Wahj. 21 : 3. *j* p. 20 : 12; 38 : 23.

## PASAL 38.

Aja deui pangandika Pangeran ka ka-
2 oela, kijeu pangandikana: 'Eh, anak
Adam! maneh geura njanghareup ka
Gog, tanah [a] Magog, gĕgĕden Ros, Me-
sek djeung Toebal, sarta koedoe ngawĕ-
3 djang pitjilakaeunana. 'Ari piomongeun
maneh: Kijeu timbalan Goesti Pangeran:
Eh Gog, gĕgĕden Ros, Mesek djeung
Toebal! masing njaho, kami ngamoesoeh
4 ka maneh; 'sarta maneh koe kami rek
dibalikkeun, djeung [b] tjatjapek maneh
koe kami rek ditĕrapan kakait, bari ma-
neh seug dika-loewarkeun, barĕng saba-
lad maneh kabeh, koeda djeung noe ta-
roempak, [c] hoeroeng-herang papakean
sakabehna, wadya rosa pisan, make
kĕpĕng djeung tameng, pada njikĕp pĕ-
5 dang sakabehna; 'oerang Persi, oerang
Koes djeung oerang Poet miloe djeung
eta; kabeh make tameng djeung bala-
6 koetak; 'oerang Gomer djeung sakabeh
barisanana, anak-intjoe Togarma, sisi ti
kaler, djeung sakabeh barisanana; bangsa
loba pisan noe miloe djeung maneh.
7 'Geura njadijakeun maneh, sing sadija,
nja maneh djeung sakabeh wadya ma-
neh, anoe karoempoel ka maneh; sarta
maneh noe djadi poerah ngageugeuhna.
8 'Heuleut sababaraha lilana maneh teh
bakal disiksa; dina ahir taoen maneh
bakal ngadatangan kana tanah, noe
djalmana anjar dipoelihkeun tina pĕ-
dang, beunang ngoempoelkeun ti salo-
bana bangsa, tjitjing dina goenoeng-goe-
noeng Israil, anoe pada tarikolot sakitoe
lawasna; ari eta teh anjar dika-loewar-
keun ti bangsa-bangsa, sarta ngarĕnggon
9 sakabehna bari sĕnang ati. 'Djoeng [d]
maneh teh indit, bakal ngadatangan
sapĕrti angin riboet, bakal djadi sapĕrti
mĕndoeng, sĕdja ngalipoetan tanah, nja
maneh, djeung sakabeh barisan maneh,
sarta salobana bangsa noe miloe djeung
10 maneh teja. 'Kijeu timbalan Goesti Pa-
ngeran: Ari geus kitoe, dina mangsa eta
pidatangeun pikir dina hate maneh, nja

maneh teh pibogaeun pakarĕpan goreng;
11 'ari piomongeun maneh: Aing dek indit,
ngaroeroeg ka [e] tanah ngaboeliklak; dek
ngadatangan ka noe garĕnah, noe ngĕng-
gonna sĕnang ati, sakabehna tjaritjingna
teu make koeta, kitoe deui teu toelakan
12 teu pantoan. 'Pikarĕpeun maneh nga-
djarah djaraheun djeung ngarajah raja-
heun; nja dek malikkeun leungeun ma-
neh, dikeunakeun ka tarikolot, noe di-
arĕnggonan deui, sarta ka oemat beu-
nang ngoempoelkeun ti oerang kapir,
boga ingon-ingon djeung babandaän,
13 ngarĕnggonna dina [f] poeseur boemi. 'Ari
oerang Sĕba djeung oerang Dĕdan, kitoe
deui soedagar Tarsis, djeung sakabeh
singa-singana, bakal ngaromong ka ma-
neh kijeu: Naha maneh datang teh sĕdja
ngadjarah djaraheun? noe matak maneh
ngoempoelkeun ijeu wadya maneh, naha
karĕp ngarajah rajaheun? hajang nga-
koet ĕmas-perak, hajang mawa ingon-
ingon djeung babandaän, hajang ngadja-
rah djaraheun gĕde? *a* 1 Moesa 10 : 2;
Wahj. 20 : 8. *b* p. 29 : 4. *c* p. 23 : 12. *d* Wahj. 20 : 8, 9.
*e* Djak. 2 : 4. *f* Hak. 9 : 37.

14 Koe sabab eta, eh anak Adam! geura
ngawĕdjang; ari piomongeun maneh ka
si Gog teh: Kijeu timbalan Goesti Pa-
ngeran: Dina mangsa eta, ari oemat
kami Israil keur ngĕnggon bari sĕnang
ati teja, moal boeroeng koe maneh ka-
15 tangen. 'Harita maneh pidatangeun ti
ĕnggon maneh, sisi ti kaler, nja maneh
djeung salobana bangsa noe miloe djeung
maneh, pada toempak koeda sakabeh,
16 wadya gĕde, nja balad rosa pisan.'Djoeng
maneh teh indit, ngaroeroeg ka oemat
kami Israil, tjara mĕndoeng, sĕdja nga-
lipoetan tanah. Dina ahir djaman pi-
boektieunana; didinja maneh koe kami
bakal didatangkeun ka tanah kami, soe-
paja oerang kapir pada nganjahokeun
ka kami, dimana kami geus njoetjikeun
andjeun ka maneh, Gog, di hareupeun
17 panon maranehanana. 'Kijeu timbalan
Goesti Pangeran: Nja maneh pisan noe
koe kami diandikakeun ti djaman ba-
heula, koe lantaran abdi kami, nabi-nabi
Israil, anoe pada ngawĕdjang di djaman
eta, mangtaoen-taoen, jen maneh teh
koe kami bakal didatangkeun, ngaroe-
18 roeg ka maranehanana. 'Dĕmi geus ki-
toe, dina poëan eta, samangsa Gog teh
datang ngaroeroeg ka tanah Israil teja,
lahiran Goesti Pangeran, harita bĕndoe
kami pinaekeun ka pangamboeng kami.
19 'Karana kami teh ngandika dina sadjĕro
kasarĕgĕpan kami, dina sadjĕro panas
bĕbĕndoe kami: Saĕnja-ĕnjana, dina poë-
an eta bakal pada goemĕtĕr rosa pisan
20 dina tanah Israil; 'datang ka laoek laoet,
djeung manoek awang-awang, sato leu-
weung, djeung sakoer noe ngarajap, anoe
tingkarajap dina taneuh, kitoe deui sa-
kabeh manoesa noe aja di boemi, pada
goemĕtĕr bawaning sijeun koe kami; ari
goenoeng-goenoeng bakal diroeboeh-
keun, gawir-gawir bakal aroeroeg, djeung
sakabeh koeta di boemi bakal roegroeg.
21 'Sarta kami bakal njaoer pĕdang ka sa-
kabeh goenoeng kami, ngalawan Gog,
lahiran Goesti Pangeran; [a] eta bakal
22 silih-pĕdang batoer pada batoer. 'Djeung
kami bakal oeroes-oeroes djeung mane-
hanana koe lantaran pagĕboeg sarta koe
lantaran gĕtih; malah manehanana,
djeung barisanana, nja eta salobana
bangsa noe miloe djeung manehanana
teja, [b] koe kami bakal dihoedjanan hoe-
djan goentoer pabaoer djeung hoedjan
boewah, kitoe deui koe seuneu pabaoer
23 djeung walirang. 'Djadi [c] kami teh rek
nandakeun andjeun agoeng, djeung nan-
dakeun andjeun soetji, sarta nganjaho-
keun andjeun ka hareupeun panon salo-
bana oerang kapir; harita eta tangtoe
pada nganjahokeun, jen kami teh Pa-
ngeran. *a* Hak. 7 : 22. *b* Djab. 11 : 6; Wahj. 20 : 9.
*c* p. 39 : 6. 7.

## PASAL 39.

Djeung deui maneh teh, anak Adam!
geura ngawĕdjang deui pitjilakaeun
Gog; ari piomongeun maneh: Kijeu tim-
balan Goesti Pangeran: [a] Eh Gog, gĕ-
gĕden Ros, Mesek djeung Toebal! ma-
sing njaho, kami ngamoesoeh ka maneh;
2 'sarta [b] maneh koe kami rek dibalikkeun,
bari seug disoeroengkeun; nja maneh
teh rek disina indit ti sisi ti kaler,
didatangkeun ka goenoeng-goenoeng Is-
3 rail. 'Geus kitoe gondewa maneh koe
kami rek ditĕpak, tjoel ti leungeun ma-
neh kentja; sarta djamparing maneh
koe kami rek disina ragrag ti leungeun
4 maneh katoehoe. 'Maneh piroeboeheun
dina goenoeng-goenoeng Israil, nja ma-

neh, djeung sakabeh barisan maneh,
sarta bangsa-bangsa noe miloe djeung
maneh teja; [c] seg maneh koe kami rek
dipaparinkeun ka manoek bangsa njam-
bĕr, sakoer noe djangdjangan, kitoe deui
5 ka sato galak, baris hakaneun. 'Maneh
[d] bakal ngadjoprak dina tonggong tĕ-
gal; karana kami noe ngandika, lahiran
6 Goesti Pangeran. 'Malah kami bakal
ngadatangkeun [e] seuneu ka Magog, ki-
toe deui ka sakoer noe ngarĕnggonan
poelo-poelo sĕnang ati; sarta eta tangtoe
pada nganjahokeun, jen kami teh Pa-
7 ngeran. 'Ari djĕnĕngan kami noe soetji
koe kami bakal dinjahokeun di tĕngah
oemat kami Israil; djeung kami moal
ngidinan djĕnĕngan kami noe soetji di-
nistakeun deui; sarta oerang kapir tang-
toe pada nganjahokeun, jen kami teh
Pangeran, noe leuwih soetji, djoemĕ-
8 nĕng di Israil. 'Saĕnjana, mĕngke boekti,
tangtoe tinĕkanan, lahiran Goesti Pa-
ngeran; [f] nja eta teja poĕan noe koe
9 kami geus diandikakeun. 'Tidinja pri-
boemi nagara-nagara Israil piboedaleun,
pada miroen seuneu, [g] ari noe dipake
soeloeh pakarang, nja eta tameng djeung
kĕpĕng, gondewa djeung djamparing, ki-
toe deui iteuk leungeun djeung toembak;
ari pimiroeneunana seuneu koe eta li-
10 lana toedjoeh taoen. 'Moal ngarala soe-
loeh ka tĕgal, djeung moal naroewar
ti leuweung; karana pimiroeneunana
seuneu teh koe pakarang; [h] djeung bakal
pada ngadjarahan anoe ngadjarahan ka
maranehanana, sarta bakal pada nga-
rajahan anoe ngarajahan ka marane-
hanana, lahiran Goesti Pangeran.

*a* p. 38 : 2, 3. *b* p. 38 : 4. *c* p. 29 : 5. *d* p. 32 : 4. *e* p. 38 : 22. *f* p. 38 : 18, 19. *g* Djab. 46 : 10. *h* Jĕr. 30 : 16.

11 Ari geus kitoe, dina poĕan eta kami
ka si Gog teh rek maparin ĕnggon di
dinja, geusan koeboeran di Israil, tĕgĕs
lĕbak djalma noe njarorang, wetaneun
laoet; ari eta teh njalongtjongan ka noe
njarorang; seg di dinja bakal pada ngoe-
boeran eta Gog djeung salobana raha-
jatna, sarta pada njĕboet: Lĕbak Gog
12 sarahajatna. 'Ari anak-intjoe Israil pi-
ngoeboereunana malar ngabĕrĕsihan ta-
13 nahna, lilana toedjoeh boelan. 'Ari noe
pingoeboereunana, djalma saeusi tanah;
sarta matak maranehanana kakongas-
keun, keur poĕan kami ngamoeljakeun
14 andjeun, lahiran Goesti Pangeran.'Djeung
bakal pada misahkeun sababaraha djal-
ma, dibakoekeun ngaronda tanah; ari
eta toekang ngaronda dibahanan poerah
ngoeboeran sakoer noe masih kari dina
tonggong tanah, malar ngabĕrĕsihan ta-
nah; satoetoep noe toedjoeh boelan teja,
15 seg eta bakal pada ngadongdon. 'Ana
toekang ngaronda teh keur oedar-idĕr
dina tanah, beh saoerang nendjo toe-
lang manoesa, heug di pĕlĕbah dinja
eta bakal ngadĕgkeun hidji tĕtĕngĕr,
nĕpi ka dikoeboerna koe toekang ngoe-
boer ka lĕbak Gog sarahajatna teja.
16 'Samalah piajaeun hidji nagara, ngaran
Hamona. Tah, kitoe pingabĕrĕsihaneu-
nana tanah.
17 Djeung deui maneh teh, anak Adam!
kijeu timbalan Goesti Pangeran: Ma-
neh geura nitah ka manoek-manoek,
sakoer noe djangdjangan, sarta ka sa-
kabeh sato galak, kijeu: [a] Geura koem-
poel, hijap ka darijeu, ngarijoeng ti sa-
koeriling kana koerban kami, beunang
kami meuntjitan adjang maraneh, koer-
ban rosa dina goenoeng-goenoeng Israil;
kop maraneh njatoe laoek djeung nga-
18 rinoem gĕtih. 'Hakan koe maraneh da-
ging djalma prawira, sarta inoem gĕtih
gĕgĕden-gĕgĕden boemi, domba lalaki,
anak domba djeung badot, sapi lalaki
beunang ngalĕbĕng di Basan sakabeh.
19 'Maraneh pinjatoeĕun gadjih datang ka
seubeuh, djeung pinginoemeun gĕtih da-
tang ka mabok, nja eta koerban kami,
beunang kami meuntjitan adjang ma-
20 raneh. 'Tangtoe maraneh sareubeuh nga-
rijoeng medja kami, koe koeda djeung
noe taroempakna, koe djalma prawira
djeung sakabeh pradjoerit, lahiran Goesti
21 Pangeran. 'Sarta kami [b] ka oerang kapir
bakal nganjatakeun kamoeljaăn kami;
djeung sakabeh oerang kapir bakal na-
rendjo hoekoeman kami, noe koe kami
didamĕl, kitoe deui panangan kami, noe
koe kami dikeunakeun ka maranehanana
22 teja. 'Harita anak-intjoe Israil tangtoe
pada nganjahokeun, jen kami teh Pa-
ngeran, Allah maranehanana, ti sĕmĕt
23 poĕan eta ka-hareupkeun. 'Ari oerang
kapir teh tangtoe pada nganjahokeun,
[c] anak-intjoe Israil pangdibojongna teja
nja tina kadorakaănana, sabab pada
migawe salah ka kami, [d] noe matak

kami meungpeunan pameunteu kami ka
maranehanana, sarta koe kami pada
diselehkeun ka moesoeh-moesoehna,
24 bloek sakabeh roeboeh koe pĕdang. 'Ka-
mi pangmidamĕl kitoe ka maranehanana
noeroetkeun kanadjisanana djeung noe-
roetkeun kamasijatanana; sarta kami
meungpeunan pameunteu kami ka ma-
ranehanana. *a* Wahj. 19:17, 18. *b* p. 38:23.
*c* p. 36:20. *d* Jĕs. 54:8.
25 Koe sabab eta, kijeu timbalan Goesti
Pangeran: [a] Ajeuna Jakoeb dibojongna
teja tangtoe koe kami dibalikkeun, sarta
kami tangtoe ngawĕlasan ka sakabeh
anak-intjoe Israil; djeung kami teh pi-
sarĕgĕpeun kana djĕnĕngan kami noe
26 soetji. 'Ari [b] eta pinjarandangeun wi-
wirangna, kitoe deui sakabeh kasala-
hanana noe matak maranehanana salah
ka kami teja, samangsa maranehanana
geus ngĕnggon dina tanahna bari sĕ-
nang ati, sarta taja pisan noe matak
27 reuwas; 'samangsa maranehanana koe
kami geus dipoelangkeun ti sagala bang-
sa, dikoempoelkeun ti tanah moesoeh-
moesoehna, sarta kami geus njoetjikeun
andjeun ka maranehanana di hareupeun
28 panon salobana oerang kapir. 'Harita
[c] tangtoe pada nganjahokeun, jen kami
teh Pangeran Allahna; ari lantaranana
maranehanana koe kami disina dibo-
jong ka sagala bangsa, dĕmi ajeuna koe
kami geus dikoempoelkeun ka tanahna,
sarta maranehanana taja pisan noe di-
29 karikeun di dinja. 'Djeung kami moal
meungpeunan deui pameunteu kami ka
maranehanana; wantoe-wantoe [d] kami
geus ngoetjoerkeun Roh kami ka anak-
intjoe Israil, lahiran Goesti Pangeran.
*a* Jĕr. 30:3; p. 37:21. *b* p. 16:61, 63; 34:28.
*c* p. 6:7. *d* p. 36:27.

## PASAL 40.

Mangsa kadoewa-poeloeh lima taoenna
[a] kaoela djeung batoer-batoer diba-
rojong, dina mimitina taoen, nja dina
tanggal sapoeloeh, ninggang kaopat-
wĕlas taoenna sanggeus dajeuh teh ka-
tĕmpoeh, nja di poë eta pisan [b] panangan
Pangeran noempangan ka kaoela, sarta
kaoela koe andjeunna ditjandak ka dinja.
2 'Dina [c] tetendjoan ti Allah, kaoela koe
andjeunna ditjandak ka tanah Israil,
diteundeun dina hidji goenoeng noe loe-
hoer katjida; ari dina loehoer eta aja
sapĕrti bangoen nagara, sabeulah ti ki-
3 doel. 'Barang kaoela koe andjeunna geus
ditjandak ka dinja, doemadakan, aja hidji
djalma, patoetna kawas nendjo tambaga;
[d] pananganana njĕkĕl rara haramaj
djeung hoë toembakan, sarta andjeunna
4 keur ngadĕg dina lawang. 'Pok eta djal-
ma misaoer ka kaoela: [e] Eh, anak Adam!
tendjokeun koe mata maneh, djeung
dengekeun koe tjeuli maneh, sarta tjatĕt
dina ati maneh saniskara noe koe kami
bakal ditendjokeun ka maneh; karana
soepaja koe kami ditendjokeun ka ma-
neh, noe matak maneh ditjandak ka
dijeu; ari saniskara, noe koe maneh ka-
tendjo, tjaritakeun ka anak-intjoe Israil.
*a* p. 33:21. *b* p. 1:3. *c* p. 8:3. *d* Wahj. 21:15.
*e* p. 44:5.
5 Doemadakan, aja hidji koeta tembok
ti loewareun gĕdong, sakoeriling-boeng-
king; ari hoë toembakan, noe ditjĕkĕl
koe djalma teja, gĕnĕp asta; hidji asta
mandjing saästa poendjoel satampah;
prak ngoekoer kandĕlna eta adĕgan, aja
satoembakan; kitoe deui loehoerna, aja
6 satoembakan. 'Tidinja andjeunna ladjĕng
ka lawang noe njanghareup ngetan; tjat
oenggah dina tanggana, bari seug ngoe-
koer bangbaroeng lawang, aja satoem-
bakan lĕgana; ari bangbaroeng noe hidji
deui kitoe keneh satoembakan lĕgana.
7 'Ari hidji-hidji pondok satoembakan pa-
lajoena djeung satoembakan panggĕrĕt-
na; dĕmi antarana pondok-pondok teh
lima-lima asta; sarta bangbaroeng la-
wang noe di lĕbah bale lawang, ti djĕ-
8 rona, aja satoembakan.'Tidinja ngoekoer
bale lawang, ti djĕro, aja satoembakan.
9 'Tidinja ngoekoer bale lawang, aja da-
lapan asta; sarta tihangna doewa-doewa
10 asta; ari bale lawang teja ti djĕro. 'Dĕmi
pondok lawang wetan teja aja tiloe sa-
beulah ti dijeu djeung tiloe sabeulah ti
ditoe; tiloeanana saoekoeran; kitoe deui
tihangna, noe sabeulah ti dijeu djeung
11 sabeulah ti ditoe teja, saoekoeran. 'Toe-
loej ngoekoer lĕgana panto lawang, aja
sapoeloeh asta; ari djangkoengna eta
12 lawang tiloe wĕlas asta. 'Sarta aja watĕs
di hareupeun eta pondok-pondok, saästa
[ti dijeu]; kitoe deui aja watĕs, saästa
ti ditoe; ari pondok teja gĕnĕp asta sa-
beulah ti dijeu djeung gĕnĕp asta sabeu-
13 lah ti ditoe. 'Tidinja ngoekoer lawang

teja, ti sĕmĕt hateup pondok tĕpi ka
hateupna deui, lĕgana salawe asta; la-
14 wang pabĕnĕran lawang. 'Djeung nga-
damĕl tihang, gĕnĕp-gĕnĕp poeloeh asta;
sarta boeroeanana adĕk kana tihang,
15 kana lawang sakoeriling-boengking. 'Ari
ti hareupna lawang paranti asoep, sĕmĕt
hareupna bale lawang ti djĕro teja, lima
16 poeloeh asta. 'Sarta aja djandela [a] noe-
toep dina eta pondok, nja eta dina ti-
hangna, ti djĕroëun lawang, sakoeri-
ling-boengking; nja kitoe keneh dina
balena; ari djandela teja sakoeriling-
boengking, sabeulah ti djĕro; sarta dina
tihang teja aja roepa tangkal korma.

a 1 Radj. 6 : 4.

17 Geus kitoe kaoela ditjandak ka boe-
roean loewar; doemadakan, di dinja aja
kamar-kamar, sarta boeroean teh make
diamparan oebin sakoeriling-boengking;
kamarna tiloe poeloeh, ajana di sisi eta
18 oebin. 'Djeung deui eta oebin aja di gi-
gireun lawang-lawang, tĕroes sapalajoena
19 lawang; nja eta oebin noe handap. 'Toe-
loej ngoekoer lĕgana, ti hareupna la-
wang handap sĕmĕt hareupna boeroean
djĕro, ti loewar, aja saratoes asta; nja
sabeulah ti wetan, nja sabeulah ti kaler.
20 Geus kitoe andjeunna ngoekoer lawang
noe njanghareup ngaler, lawang boe-
roean loewar; nja ngoekoer palajoena
21 djeung panggĕrĕtna. 'Ari pondokna, tiloe
sabeulah ti dijeu djeung tiloe sabeulah
ti ditoe; sarta tihangna djeung balena
saoekoeran djeung lawang noe barang-
mimiti; lima poeloeh asta palajoena,
22 djeung panggĕrĕtna salawe asta. 'Ari
djandelana, djeung balena, kitoe deui
roepa tangkalna korma saoekoeran
djeung lawang noe njanghareup ngetan
teja; ana oenggah ka dinja njorang oem-
pak toedjoeh, sarta balena aja di ha-
23 reupeunana. 'Djeung aja lawang ka boe-
roean djĕro, pabĕnĕran lawang [tadi], nja
sabeulah ti kaler, nja sabeulah ti wetan;
prak dioekoer ti lawang ka lawang deui,
aja saratoes asta.
24 Geus kitoe kaoela ditjandak ka sabeu-
lah ti kidoel; doemadakan, aja lawang
ngidoel; prak ngoekoer tihangna djeung
balena; tĕroes saoekoeran noe tadi.
25 'Sarta aja djandela dina eta, kitoe deui
dina balena, sakoeriling-boengking, sa-
koemaha djandela noe tadi teja; lima
poeloeh asta palajoena, sarta panggĕ-
26 rĕtna salawe asta. 'Djeung aja toedjoeh
oempak baris oenggah ka dinja, sarta
balena aja di hareupeunana; djeung aja
roepa tangkal korma, hidji sabeulah ti
dijeu djeung hidji sabeulah ti ditoe, dina
27 tihangna. 'Djeung aja lawang ka boe-
roean djĕro, sabeulah ti kidoel; prak
ngoekoer ti lawang ka lawang deui,
sabeulah ti kidoel, aja saratoes asta.
28 Tidinja kaoela ditjandak ka boeroean
djĕro, asoep tina lawang kidoel; prak
ngoekoer eta lawang kidoel, tĕroes sa-
29 oekoeran noe tadi. 'Aja pondokna, ti-
hangna, djeung balena, tĕroes saoekoe-
ran noe tadi; sarta aja djandela dina
eta, kitoe deui dina balena, sakoeriling-
boengking; lima poeloeh asta palajoena,
30 ari panggĕrĕtna salawe asta. 'Reudjeung
aja emper sakoeriling-boengking, pala-
joena salawe asta, ari panggĕrĕtna lima
31 asta. 'Sarta emper teh njanghareup boe-
roean loewar; djeung aja roepa tangkal
korma dina tihangna; ari tanggana da-
lapan oempak.
32 Tidinja kaoela ditjandak ka boeroean
djĕro, sabeulah ti wetan; prak ngoekoer
lawangna, tĕroes saoekoeran noe tadi.
33 'Aja pondokna, tihangna, djeung balena,
tĕroes saoekoeran noe tadi; sarta aja
djandela dina eta, kitoe deui dina balena,
sakoeriling-boengking; palajoena lima
poeloeh asta, ari panggĕrĕtna salawe
34 asta. 'Sarta emperna njanghareup boe-
roean loewar; djeung aja roepa tang-
kal korma dina tihangna, sabeulah ti
dijeu djeung sabeulah ti ditoe; ari tang-
gana dalapan oempak.
35 Tidinja kaoela ditjandak ka lawang
kaler; prak dioekoer, tĕroes saoekoeran
36 noe tadi.'Aja pondokna, tihangna djeung
balena; sarta aja djandela dina eta sakoe-
riling-boengking; palajoena lima poeloeh
37 asta, ari panggĕrĕtna salawe asta. 'Sarta
tihangna njalanghareup ka boeroean loe-
war; djeung aja roepa tangkal korma
dina tihangna, sabeulah ti dijeu djeung
sabeulah ti ditoe; ari tanggana dalapan
oempak.
38 Djeung deui aja hidji kamar sarta
pantoan, lĕbah tihang lawang-lawang
teja; di dinja [ngaroembahna koerban
39 doeroekan. 'Sarta dina bale lawang aja
doewa medja sabeulah ti dijeu, djeung

doewa medja sabeulah ti ditoe, baris
motong koerban doeroekan, koerban
dosa djeung koerban kasalahan dina eta.
40 'Ari di gigir, ti loewar, lĕbah paranti
oenggah, nja lĕbah panto lawang anoe
ngaler, aja deui doewa medja; sarta di
gigir noe hidji deui, anoe lĕbah bale
41 lawang, aja deui doewa medja. 'Opat
medja sabeulah ti dijeu, kitoe deui opat
medja sabeulah ti ditoe, gigireun la-
wang; djoemlah dalapan medja, baris
42 motong dina eta. 'Aja deui opat medja
baris koerban doeroekan, batoe tatahan,
pandjangna kadoewa satĕngah asta, roe-
bakna kadoewa satĕngah asta, ari loe-
hoerna saästa; nja dina eta nareun-
deunna paparabotan anoe baris motong
koerban doeroekan djeung koerban peun-
43 tjitan. 'Djeung aja kakait-kakait satam-
pah-satampah, beunang mageuhkeun
dina gĕdong, sakoeriling-boengking; sar-
ta dina medja-medja teja ajana laoek
koerban.
44 Djeung deui loewareun lawang djĕro
aja kamar-kamar ahli njanji, dina boe-
roean djĕro; noe hidji gigireun lawang
kaler, njanghareupna ngidoel; noe hidji
deui gigireun lawang wetan, njangha-
45 reupna ngaler. 'Pok andjeunna misaoer
ka kaoela: Itoe kamar, noe njanghareup
ngidoel, pikeun panghoeloe-panghoeloe
[a] noe ngadjaga kana djagaän gĕdong.
46 'Dĕmi itoe kamar, noe njanghareup
ngaler, pikeun panghoeloe-panghoeloe
noe ngadjaga kana djagäan altar. Nja
eta teh toeroenan [b] Sadok, anoe bakoe
ngadareuheusan ka Pangeran ti satoeroe-
nan Lewi, baris ngabakti ka Pangeran.
47 'Tidinja andjeunna ngoekoer eta boe-
roean; palajoena saratoes asta, kitoe
deui panggĕrĕtna saratoes asta, pasagi;
sarta [c] altarna aja di hareupeun gĕdong.

*a* 4 Moesa 3:28. *b* 1 Radj. 2:35; p. 44:15. *c* 2 Moesa 40:6.

48 Geus kitoe kaoela ditjandak ka bale
gĕdong; prak ngoekoer tihang bale, lima
asta noe sabeulah ti dijeu, kitoe deui
lima asta noe sabeulah ti ditoe. Ari lĕ-
gana lawang, tiloe asta noe sabeulah
ti dijeu, kitoe deui tiloe asta noe sabeu-
49 lah ti ditoe. 'Palajoena bale teh doewa
poeloeh asta, ari panggĕrĕtna sawĕlas
asta; djeung saha-saha noe oenggah ka
dinja, njorang tangga. Malah aja [a] pilar
dina lĕbah eta tihang; noe hidji sabeu-
lah ti dijeu, noe hidji deui sabeulah ti
ditoe.

*a* 1 Radj. 7:21.

## PASAL 41.

Geus kitoe kaoela koe eta djalma di-
tjandak kana kabah; prak ngoekoer
tihangna; gĕnĕp asta gĕdena noe sabeu-
lah ti dijeu, kitoe deui gĕnĕp asta gĕdena
noe sabeulah di ditoe, panggĕrĕt himah.
2 'Ari roebakna panto sapoeloeh asta;
sarta gigir eta panto lima asta sabeulah
ti dijeu, djeung lima asta sabeulah ti
ditoe; prak ngoekoer palajoena kabah,
aja opat poeloeh asta; ari panggĕrĕtna
3 doewa poeloeh asta. 'Tidinja andjeunna
asoep ka djĕro; seug ngoekoer tihang
panto, doewa-doewa asta; ari pantona
gĕnĕp asta, djeung salĕgana panto toe-
4 djoeh asta. 'Toeloej ngoekoer palajoena,
[a] doewa poeloeh asta; kitoe deui pang-
gĕrĕtna, doewa poeloeh asta, ti hareu-
peun kabah. Pok misaoer ka kaoela:
Ijeu teh ĕnggon pangsoetji-soetjina.

*a* 1 Radj. 6:16.

5 Tidinja andjeunna ngoekoer bilik gĕ-
dong, gĕnĕp asta; djeung lĕgana oeng-
gal-oenggal [a] pangkeng opat-opat asta
sakoeriling-boengking, sakoebĕng gĕ-
6 dong. 'Ari pangkeng teja pasoesoen-soe-
soen, tiloe oendak, sarta tiloe poeloeh
kali; djeung [b] njarosok kana bilik gĕdong,
anoe baris eta pangkeng-pangkeng sa-
koeriling-boengking, soepaja parageuh,
tapi teu dipageuhkeun di djĕro bilik gĕ-
7 dong. 'Ari eta pangkeng-pangkeng nga-
lingkoenganana beuki loehoer beuki lĕga;
wantoe ngalingkoenganana gĕdong teh
pasoesoen-soesoen sakoeriling gĕdong;
noe matak gĕdong teh ka loehoerna
mingkin lĕga; sarta kitoe pĕtana djalma
oenggah ti noe handap ka noe pangloe-
8 hoerna, djalan ka noe panĕngah. 'Djeung
deui kaoela nendjo sakoeriling gĕdong
teh rada loehoer; ari dasar pangkeng
teja satoembakan gĕde, gĕnĕp asta ko-
9 dok. 'Ari kandĕlna bilik pangkeng, nja
eta bilik loewar, lima asta; kitoe keneh
anoe ngoblog ĕnggon pangkeng, anoe
10 nanggeuh kana eta gĕdong. 'Ari anta-
rana kana kamar-kamar lĕgana [c] doewa
poeloeh asta sakoebĕng gĕdong, sakoe-
11 riling-boengking. 'Dĕmi panto pangkeng
njanghareup ka noe ngoblog; panto noe

hidji sabeulah ti kaler, panto noe hidji
deui sabeulah ti kidoel; ari lĕgana ĕng-
gon ngoblog teja lima asta, sakoeriling-
boengking. *a* 1 Radj. 6:5, 6. *b* 1 Radj. 6:10.
*c* p. 42:3.
12 Djeung aja deui hidji adĕgan hareu-
peun ĕnggon misah, sabeulah ti koelon,
panggĕrĕtna toedjoeh poeloeh asta; sarta
bilik eta adĕgan lima asta kandĕlna,
sakoeriling-boengking; ari palajoena sa-
13 lapan poeloeh asta. 'Tidinja andjeunna
ngoekoer gĕdong, palajoena saratoes
asta; kitoe deui eta ĕnggon misah reu-
djeung eta adĕgan, katoet bilikna, pala-
14 joena saratoes asta. 'Djeung ari panggĕ-
rĕtna gĕdong ti hareupna, kitoe deui
eta ĕnggon misah, sabeulah ti wetan,
15 saratoes asta. 'Tidinja andjeunna ngoe-
koer palajoena eta adĕgan noe aja di
hareupeun ĕnggon misah, anoe toeka-
ngeunana, sarta djeung tĕpasna sabeu-
lah ti dijeu djeung sabeulah ti ditoe, aja
saratoes asta. Toeloej ngoekoer kabah
djĕro, sarta djeung bale-bale boeroe-
16 an; 'bangbaroeng-bangbaroeng, djandela-
djandela noetoep, djeung tĕpas-tĕpasna
sakoeriling noe tiloe oendak teja; ari
pabĕnĕran bangbaroeng make dilapisan
kai sakoeriling-boengking; sarta ngoe-
koer tina taneuh kana djandela; dĕmi
17 djandela teja pada katoetoepan. 'Malah
antarana loehoereun panto, kitoe keneh
gĕdong djĕro, sarta sakoer noe di loe-
war, djeung noe aja dina sakabeh bilik
sakoeriling-boengking, boh noe di djĕro,
boh noe di loewar, pasti oekoeranana.
18 Sarta geus diajaän [a] moemoekarabi-
nan djeung roepa tangkal korma; nja
eta saban tangkal korma dihapit koe
doewa moemoekarabinan, sarta moe-
moekarabinan teh pada doewa beungeut-
19 na. 'Aja beungeut manoesa, njanghareup
ka tangkal korma noe sabeulah ti dijeu;
djeung aja deui beungeut singa, njang-
hareup ka tangkal korma noe sabeulah
ti ditoe; kitoe noe didamĕl di sagĕdong
20 kabeh, sakoeriling-boengking. 'Didamĕl-
na moemoekarabinan djeung tangkal
korma teh ti sĕmĕt taneuh tĕpi ka loe-
21 hoereun panto; kitoe bilik kabah. 'Ari
tihang kabah pasagi; sarta roepa kasoe-
tjian ti hareupna sakoemaha roepa eta.
*a* 1 Radj. 6:29.
22 Aja hidji altar sipat kai, loehoerna
tiloe asta, pandjangna doewa asta; ari
djoeroena, pandjangna djeung bilik-bi-
likna kai. Pok andjeunna misaoer ka
kaoela: Ijeu teh medja, noe di pajoeneun
Pangeran.
23 Ari kabah djeung kasoetjian doewa
24 pantona. 'Dĕmi hidji-hidji panto [a] pada
doewa beulah; eta noe doewa beulah teh
beunang ditikĕlkeun; panto noe hidji
doewa beulah, panto noe hidji deui doe-
25 wa beulah. 'Sarta eta panto-panto ka-
bah geus diajaän [b] moemoekarabinan
djeung roepa tangkal korma, sakoemaha
noe diajakeun dina bilik teja, sarta make
[c] golodog kai ti hareupeun bale, ti loe-
26 war. 'Djeung aja djandela naroetoep
sarta roepa tangkal korma sabeulah ti
dijeu djeung sabeulah ti ditoe, gigireun
bale; kitoe keneh dina pangkeng-pang-
keng gĕdong sarta dina golodog-golodog.
*a* 1 Radj. 6:34. *b* 1 Radj. 6:35. *c* 1 Radj. 7:6.

## PASAL 42.

Geus kitoe kaoela koe eta djalma di-
tjandak ka loewar ka boeroean loe-
war, djalanna ka sabeulah ti kaler; nja
eta kaoela ditjandak ka kamar, anoe pĕlĕ-
bah [a] ĕnggon misah sarta pĕlĕbah adĕgan
2 teja, beh kaler. 'Ti hareup palajoena
saratoes asta, djeung pantona ti kaler;
3 ari panggĕrĕtna lima poeloeh asta. 'Pa-
bĕnĕran [b] noe doewa poeloeh asta, anoe
kabilang ka boeroean djĕro teja, sarta
pabĕnĕran [c] oebin, anoe kabilang ka boe-
roean loewar teja, tĕpas pahareup-ha-
4 reup djeung tĕpas, tiloe oendak. 'Ari ti
hareupeun eta kamar-kamar aja geusan
leumpang, sapoeloeh asta lĕgana, ka djĕ-
ro, djeung aja hidji djalan, saästa; sarta
panto-panto eta kamar njanghareup ka
5 kaler. 'Ari kamar-kamar noe pangloe-
hoerna rada heureut; wantoe-wantoe
eta teh kasosok koe tĕpas-tĕpas, singgĕt
batan noe di tĕngah adĕgan, geus poe-
6 goeh batan noe di handap. 'Wantoe-
wantoe eta adĕgan tiloe oendak, djeung
teu make tihang, lain tjara boeroean,
noe marake tihang; anoe matak eta noe
pangloehoerna rada anggang tina taneuh
batan noe di tĕngah, geus poegoeh batan
7 noe di handap. 'Djeung deui aja pagĕr
tembok, sisi ti loewar, tĕroes reudjeung
eta kamar, sabeulah boeroean loewar,
hareupeun eta kamar; pandjangna lima

8 poeloeh asta. 'Wantoe-wantoe pandjang-
na eta kamar ka boeroean loewar teh
lima poeloeh asta; doemadakan, ti ha-
9 reupeun kabah aja saratoes asta. 'Sarta
ti handap eta kamar-kamar aja deui pa-
ranti asoep, sisi ti wetan, lamoen aja noe
10 asoep ka dinja ti boeroean loewar. 'Ari
pipireun lĕgana pagĕr tembok boeroean
sabeulah ti wetan, di hareupeun ĕnggon
misah djeung di hareupeun adĕgan teja,
11 aja deui kamar-kamar. 'Djeung aja dja-
lan ti hareupeunana, saroepa kamar-
kamar noe sabeulah ti kaler teja; sa-
roewa palajoena, kitoe keneh panggĕ-
rĕtna djeung sakabeh pangbidjilanana;
sarta sakoemaha atoeran eta, nja eta
12 sakoemaha panto-pantona, 'nja kitoe pi-
san panto kamar-kamar anoe sabeulah
ti kidoel; aja hidji panto dina mimitina
djalan, nja eta djalan anoe ngoedjoer dina
hareupeun pagĕr tembok, anoe sabeulah
13 ti wetan, baris asoep ka dinja. 'Pok an-
djeunna misaoer ka kaoela: Eta kamar
kaler djeung kamar kidoel, noe di hareu-
peun ĕnggon misah, nja eta kamar soetji;
ari panghoeloe-panghoeloe, anoe bakoe
ngadareuheusan ka Pangeran, koedoe di
dinja ngadalahar [d] anoe soetji liwat leu-
wih; koedoe di dinja nareundeun anoe
soetji liwat leuwih, nja eta koerban ka-
daharan, koerban dosa reudjeung koer-
ban kasalahan; karana ĕnggon eta soetji.
14 'Tijap-tijap panghoeloe geus arasoep,
[e] teu meunang baridjil ti kasoetjian ka
boeroean loewar; nja koedoe di dinja
naroenda heula papakeanana, noe dipake
eukeur ngabakti; karana eta papakean
soetji, mana koedoe make papakean
sedjen; kakara meunang njampeurkeun
ka noe keur djalma loba. *a* p. 41 : 12.
*b* p. 41 : 10. *c* p. 40 : 17. *d* 3 Moesa 2 : 3, 10.
*e* p. 44 : 19.

15 Ana geus tjatjap ngoekoer gĕdong djĕ-
ro, toeloej kaoela koe andjeunna ditjan-
dak ka loewar, djalan [a] lawang noe
njanghareup ngetan; seug gĕdong teh
16 dioekoer sakoeriling-boengking. 'Prak
andjeunna ngoekoer sabeulah ti wetan
koe hoë toembakan; aja lima ratoes
toembakan, koe hoë toembakan teja,
17 sakoeriling. 'Toeloej ngoekoer sabeulah
ti kaler, aja lima ratoes toembakan, koe
18 hoë toembakan teja, sakoeriling. 'Tidinja
ngoekoer sabeulah ti kidoel, aja lima
ratoes toembakan, koe hoë toembakan
19 teja. 'Geus kitoe mengkol ka sabeulah
ti koelon, prak dioekoèr, aja lima ratoes
toembakan, koe hoë toembakan teja.
20 'Gĕdong teh dioekoerna ti noe opat beu-
lahna; koeta gĕdong sakoeriling-boeng-
king; ari palajoena lima ratoes, kitoe
deui panggĕrĕtna lima ratoes, [b] baris
misahkeun antara noe soetji djeung noe
nista. *a* p. 40 : 6. *b* p. 44 : 23.

## PASAL 43.

Geus kitoe kaoela koe eta djalma di-
tjandak deui ka lawang noe tadi, nja
eta ka lawang noe njanghareup ngetan.
2 'Doemadakan, kamoeljaän Allah Israil
soemping ti tĕbeh wetan; [a] ari gĕntrana
tjara ngagoeroehna tjai gĕde, sarta boe-
mi teh wani tjaäng koe kamoeljaänana.
3 'Ari roepana sapĕrti tetendjoan noe koe
kaoela kabireungeuh bareto, nja sapĕrti
tetendjoan noe kabireungeuh koe kaoela
[b] basa kaoela datang ngaroeksak dajeuh
teja; tĕgĕs tetendjoan teh sapĕrti teten-
djoan [c] noe kabireungeuh koe kaoela
sisi tji Kĕbar teja; [d] brĕk kaoela njoe-
4 oeh. 'Ladjĕng kamoeljaän Pangeran teh
lĕbĕt ka djĕro gĕdong, djalan lawang
5 noe njanghareup ngetan. 'Tidinja kaoela
[e] koe Roh didjoengdjoengkeun, ditjan-
dak ka boeroean djĕro; doemadakan,
[f] gĕdong teh pinoeh koe kamoeljaän Pa-
6 ngeran. 'Geus kitoe kaoela ngadenge aja
noe ngandika ka kaoela ti djĕro gĕdong;
sarta aja hidji djalma ngadĕg gigireun
7 kaoela. 'Ari timbalanana ka kaoela: Eh,
anak Adam! ijeu teh ĕnggon pangling-
gihan kami, nja ĕnggon dampal sampe-
jan kami; di dijeu kami nja pilinggiheun
di tĕngah oerang Israil, salalanggĕngna;
sarta anak-intjoe Israil moal nganadjis-
keun deui kana djĕnĕngan kami noe
soetji, boh djalma noe reja, boh radja-
radjana, koe lantaran [g] djinahna, atawa
koe lantaran majit radja-radjana dina
8 pamoedjaänana. 'Basa eta nareundeun
bangbaroeng sorangan lĕbah bangba-
roeng kami, djeung nareundeun tihang
sorangan gigireun tihang kami teja,
[h] ngan bilik bae noe aja di antara
kami djeung maranehanana; sarta eta
teh pada nganadjiskeun kana djĕnĕ-
ngan kami noe soetji, koe kagiroeka-
nana noe dilalampahkeun koe marane-

hanana; noe matak eta koe kami geus
ditoempoer dina sadjěro kami běndoe.
9 'Ajeuna eta tangtoe pada ngadjaoehkeun
djinahna, kitoe deui majit radja-radjana,
dieuweuhkeun ti pajoeneun kami; sarta
kami teh pilinggiheun di těngah mara-
10 nehanana, salalanggěngna. 'Ari maneh
teh, anak Adam! tjaritakeun ijeu gědong
ka anak-intjoe Israil, [i] sina pada wirang
tina kadorakaānana; djeung sina pada
11 ngoekoer tjontona. 'Sarta oepama wari-
rangeun tina saniskara noe dilampah-
keun koe maranehanana teja, koedoe
mere njaho ka darinja roepana ijeu gě-
dong djeung atoeranana, kitoe deui [j]
pangbidjilanana djeung pangasoepanana,
saroepa-roepana djeung sapikoekoeh-pi-
koekoehna, saroepa-roepana djeung sa-
papakon-papakonna; sarta toeliskeun di
hareupeunana; sina pada ngestoekeun
eta sakabeh roepana djeung eta sakabeh
pikoekoehna, sarta dilalampahkeunana.
12 'Kijeu papakon gědong teh: dina poen-
tjak goenoeng teja sawěwěngkěranana
[k] bakal soetji liwat leuwih sakoeriling-
boengking. Tah, kitoe papakon eta gě-
dong.

*a* p. 1 : 24, 28. *b* p. 9, 10. *c* p. 10 : 15. *d* p. 1 : 28. *e* p. 11 : 1. *f* 1 Radj. 8 : 10, 11. *g* p. 16. *h* p. 8 : 7. *i* p. 16 : 61. *j* p. 44 : 5. *k* p. 45 : 3.

13 Sarta kijeu oekoeran altar, koe asta
([a] astana saāsta poendjoel satampah): ari
dadamparna saāsta [loehoerna] djeung
kandělna saāsta, sarta biwirna make
lintjar sakoeriling, sadjěngkal; nja eta
14 teh dasar altar. 'Ari ti watěs dadam-
par, anoe dina taneuh, sěrěk oempak
noe panghandapna, doewa asta, djeung
kandělna saāsta; děmi ti watěs oempak
noe leutik teja sěrěk oempak noe gěde,
15 opat asta, djeung kandělna saāsta.'Ari
oempak pangloehoerna opat asta; djeung
tina pameuleuman altar ka loehoerna
16 [b] aja opat tatandoekan. 'Děmi pameu-
leuman altar teja doewa wělas asta
pandjangna reudjeung doewa wělas asta
roebakna, pasagi dina opat beulahna.
17 'Děmi oempak gěde teja opat wělas
asta pandjangna reudjeung opat wělas
asta roebakna, dina opat beulahna; ari
lintjarna sakoeriling eta satěngah asta,
sarta dadamparna saāsta sakoeriling.
Djeung deui tanggana eta altar njang-
hareup ngetan.

*a* p. 40 : 5. *b* 2 Moesa 27 : 2.

18 Timbalanana deui ka kaoela: Eh, anak
Adam! kijeu timbalan Goesti Pangeran:
Kijeu pikoekoeh eta altar samangsana
didjijeun, baris ngoerbankeun koerban
doeroekan dina eta, djeung [a] baris nge-
19 pretkeun gětih dina eta.'Ari panghoeloe-
panghoeloe, ahli Lewi, [b] noe kaāsoep toe-
roenan Sadok teja, anoe bakoe ngadareu-
heusan ka kami, lahiran Goesti Pange-
ran, koe maneh koedoe dibere hidji sapi
ngora lalaki, pikeun ngabakti ka kami,
20 baris koerban dosa. 'Toeloej maneh koe-
doe njokot gětihna sawareh, bari ditě-
rapkeun kana opat tatandoekanana,
djeung kana opat djoeroe oempak, sarta
kana lintjar sakoeriling; [c] tah, kitoe ma-
neh koedoe měrěsihan altar, djeung koe-
doe njijeun karapihan tina sabab eta.
21 'Tidinja maneh koedoe njokot eta sapi,
koerban dosa teja, [d] nja eta koedoe di-
doeroek dina ěnggon bakoe di gědong,
22 di loewareun kasoetjian. 'Děmi dina poë
noe kadoewa maneh koedoe ngahatoer-
keun hidji ěmbe badot, [e] noe taja tja-
tjadna, baris koerban dosa; djeung koe-
doe pada měrěsihan altar, sakoemaha
23 měrěsihanana koe sapi ngora teja. 'Di-
mana maneh geus tjatjap měrěsihan,
toeloej koedoe ngahatoerkeun hidji sapi
ngora lalaki, noe taja tjatjadna, kitoe
deui hidji domba lalaki, noe taja tjatjad-
24 na, tina ingon-ingon. 'Nja eta koe ma-
neh koedoe dihatoerkeun ka pajoeneun
Pangeran, sarta koe panghoeloe-pang-
hoeloe [f] koedoe diaroejahan, bari seug
dikoerbankeun, djadi koerban doeroekan
25 bade ka Pangeran. 'Toedjoeh poë lilana
[g] maneh koedoe mětakeun hidji badot
pikoerbaneun dosa, oenggal-oenggal poë;
kitoe deui hidji sapi ngora lalaki djeung
hidji domba lalaki tina ingon-ingon; nja
26 mětakeun noe taja tjatjadna. 'Toedjoeh
poë lilana eta koedoe mangrapihkeun
altar sarta diběrěsihan, bari dikeupeu-
27 lan. 'Djeung dimana geus toetoep eta
poë, geus kitoe dina poë noe kadalapan,
sarta ka-hareupna, panghoeloe-panghoe-
loe koedoe pada mětakeun dina eta altar
koerban maraneh doeroekan djeung
koerban maraneh panarima; sarta ma-
raneh koe kami tangtoe kamanah, la-
hiran Goesti Pangeran.

*a* 2 Moesa 24 : 6. *b* p. 40 : 46. *c* 2 Moesa 29 : 36. *d* 3 Moesa 16 : 27. *e* 3 Moesa 1 : 3. *f* 3 Moesa 2 : 13. *g* 2 Moesa 29 : 35, 36.

## PASAL 44.

Geus kitoe kaoela koe eta djalma di-
tjandak deui ka lawang kasoetjian,
lawang loewar, [a] noe njanghareup nge-
tan teja; sihoreng eta geus dipeundeut-
2 keun. 'Ladjĕng Pangeran nimbalan ka
kaoela: Ijeu lawang pitĕtĕpeun meun-
deut; teu meunang diboeka-boeka, djeung
teu meunang djalma asoep ti dijeu,
[b] karana Pangeran, Allah Israil, lĕbĕtna
ti dijeu; mana koedoe tĕtĕp meundeut.
3 'Ngan ari [c] gĕgĕden, doemeh gĕgĕden,
pitjalikeun dina ijeu lawang, barangda-
har di pajoeneun Pangeran; ti djalan
bale lawang piasoepeunana, sarta ti dja-
4 lan eta keneh pika-loewareunana.'Tidinja
kaoela koe andjeunna ditjandak ka ha-
reupeun gĕdong, djalan [d] lawang kaler;
ret kaoela nendjo, doemadakan, [e] gĕdong
Pangeran teh pinoeh koe kamoeljaän
5 Pangeran; [f] brĕk kaoela njoeoeh. 'La-
djĕng Pangeran nimbalan ka kaoela:
[g] Eh, anak Adam! tjatĕt dina ati maneh,
djeung tendjokeun koe mata maneh,
sarta dengekeun koe tjeuli maneh sa-
niskara noe koe kami diandikakeun ka
maneh hal sakabeh pikoekoeh gĕdong
Pangeran, djeung hal sakabeh papakon-
na; sarta tjatĕt dina ati maneh hal
pangasoepan gĕdong reudjeung sakabeh
6 pangbidjilan kasoetjian. 'Sarta bedja-
keun koe maneh ka [h] noe mantangoel,
ka anak-intjoe Israil: Kijeu timbalan
Goesti Pangeran: Eh, anak-intjoe Israil!
[i] meudjeuh maraneh pĕrkara sakabeh
7 kagiroekan lampah maraneh teh; 'nja
lampah maraneh ngasoepkeun djalma
bangsa sedjen, noe teu disoenatan nja
hate djeung teu disoenatan nja daging,
diajakeun dina kasoetjian kami, matak
nganistakeun eta, tĕgĕs gĕdong kami;
lampah maraneh ngahatoerkeun kitoe
[j] kadaharan kami, gadjih djeung gĕtih;
sarta eta geus pada ngarobahkeun pĕr-
djangdjian kami, nambahan sakabeh ka-
8 giroekan maraneh. 'Djeung maraneh teu
ngadjaga kana [k] djagaän kasoetjian
kami; anggoer maraneh ngangkat anoe
baris ngadjaga kana djagaän kami dina
kasoetjian kami, ngagantian maraneh.
9 'Kijeu timbalan Goesti Pangeran: Saha-
saha djalma bangsa sedjen, noe teu di-
soenatan nja hate djeung teu disoenatan
nja daging, teu meunang asoep ka ka-
soetjian kami, mana bae djalma bangsa
sedjen, noe aja di tĕngah oerang Israil.
10 'Malah ari [l] ahli-ahli Lewi, anoe pada
ngadjaoehan ti kami basa Israil sarasab,
anoe sarasab ti kami, noeroet brahala-
brahalana teja, nja eta pinaranggoe-
11 ngeun kasalahanana. 'Parandene kitoe
piarajaeun dina kasoetjian kami, nga-
woela; ari tjĕtjĕkĕlanana lawang-lawang
gĕdong, djeung koedoe pada ngawoela
di djĕro gĕdong; eta maranehanana poe-
rah meuntjit pikoerbaneun doeroekan
djeung pikoerbaneun peuntjitan, nga-
gantian djalma loba, sarta maraneha-
nana koedoe pada nangtoeng di hareu-
peun djalma loba, ngawoelaän ka darinja.
12 'Sapedah tadina pada ngawoelaän ka
darinja di hareupeun brahalana, sarta
geus djaradi tatadjongan ka anak-intjoe
Israil, mawa kana salah, noe matak
kami [m] geus ngatjoengkeun panangan
kami ka maranehanana, lahiran Goesti
Pangeran; geus tangtoe naranggoeng ka-
13 salahanana. 'Djeung teu meunang ma-
rarĕk ka kami, manghoeloean ka kami,
atawa njampeurkeun kana naon-naon
barang kami noe soetji, ka [n] noe soetji
liwat leuwih teja; geus tangtoe njaran-
dang wiwirangna djeung kagiroekanana,
14 noe koe eta dipigawe teja. 'Djadi eta
teh koe kami pada dibakoekeun nga-
djaga kana djagaän ijeu gĕdong, djeung
njabak sakabeh pagawean gĕdong, sarta
njabak saniskara noe koedoe dipilampah
di djĕro gĕdong.

*a* p. 43 : 1. *b* p. 43 : 4. *c* p. 46 : 2, 8, 12. *d* p. 40 : 35. *e* p. 43 : 5. *f* p. 43 : 3. *g* p. 40 : 4. *h* p. 2 : 5. *i* p. 45 : 9. *j* 3 Moesa 3 : 11, 14. *k* p. 40 : 45. *l* p. 48 : 11. *m* p. 20 : 5. *n* p. 42 : 13; 43 : 12.

15 Sabalikna ari panghoeloe-panghoeloe,
ahli Lewi, [a] toeroenan Sadok, anoe pada
ngadjaga kana djagaän kasoetjian kami
basa oerang Israil sarasab ti kami teja,
nja eta noe dikĕrsakeun ngadareuheusan
ka kami, baris ngabakti ka kami; sarta
koedoe narangtoeng di pajoeneun kami,
baris ngahatoerkeun ka kami gadjih
djeung gĕtih, lahiran Goesti Pangeran.
16 'Nja eta noe koedoe arasoep ka kasoe-
tjian kami, sarta nja eta noe koedoe
ngadeukeutan ka [b] medja kami, baris
ngabakti ka kami, djeung ngadjaga kana
17 djagaän kami. 'Dĕmi geus kitoe, satijap-
tijap eta rek arasoep ka lawang boe-

roean djĕro, [c] koedoe marake papakean
lawon bodas; teu meunang aja boeloe
domba di awakna keur mangsa ngabakti
dina lawang boeroean djĕro, atawa di
18 gĕdong. 'Sirahna [d] koedoe disorban la-
won bodas, djeung tjangkengna koedoe
ditjalana lawon bodas; teu meunang di-
19 saboek koe noe matak ngesang. 'Djeung
satijap-tijap eta rek baridjil ka boeroean
loewar, ngadjoegdjoeg ka djalma loba
ka boeroean loewar, [e] koedoe njoetjoelan
heula papakeananana, noe koe maraneha-
nana dipake eukeur ngabakti, nja di-
toenda di djĕro kamar soetji teja, bari
marake papakean sedjen, [f] sangkan oelah
njoetjikeun ka djalma loba lantaran pa-
20 pakeananana. 'Djeung [g] teu meunang nja-
loekoer sirahna, kitoe deui teu meunang
mandjangkeun boeoekna; nja sirahna
koedoe digoentingan sing meudjeuhna.
21 'Djeung sakoer panghoeloe teu meunang
ngarinoem anggoer, [h] samangsa rek
22 asoep ka boeroean djĕro. 'Sarta [i] teu
meunang mirabi ka randa atawa ka po-
potongan; nja mirabi teh koedoe ka pa-
rawan toeroenan anak-intjoe Israil, ata-
wa ka randa noe ditinggalkeun randa
23 koe panghoeloe. 'Djeung koedoe pada
ngawoeroekkeun ka oemat kami [j] be-
dana noe soetji reudjeung noe nista; nja
koedoe pada mere njaho ka darinja be-
dana noe nadjis reudjeung noe bĕrĕsih.
24 'Djeung [k] koedoe pada noengkoelan oeroe-
san, baris moetoes; dipoetoesna koedoe
noeroetkeun hoekoem kami; sarta mara-
nehananana koedoe pada ngestoekeun pa-
pakon kami djeung pikoekoeh kami dina
sakabeh pesta kami; djeung koedoe pada
25 njoetjikeun sabat kami. 'Sarta [l] teu
meunang ngalajad ka manoesa noe maot,
matak kanadjisan dirina; ngan koe ka-
rana bapa, atawa koe karana indoeng,
atawa koe karana anak lalaki, atawa
koe karana anak awewe, koe karana
doeloer lalaki, atawa koe karana doeloer
awewe anoe tatjan lakian, panghoeloe
26 meunang oge nganadjiskeun diri. 'Dĕmi
sanggeusna ngabĕrĕsihan maneh, [m] eta
27 koedoe diantaraän toedjoeh poë. 'Sarta
samangsa rek asoep deui ka kasoetjian,
ka boeroean djĕro, baris ngabakti di
djĕro kasoetjian, eta koedoe ngahatoer-
keun koerban dosa tina sabab dirina,
28 lahiran Goesti Pangeran. 'Ari moeng-
goeh milikna, [n] nja ijeu kami milikna;
mana panghoeloe oelah dibere kabogaän
29 di Israil; ijeu kami kabogaänana. 'Piha-
kaneunana [o] koerban kadaharan, koer-
ban dosa djeung koerban kasalahan;
malah sakabeh noe hoekoem haram di
30 Israil, nja eta noe pibogaeun. 'Djeung
deui loeloegoe saniskara tjikal taneuh,
naon bae, barĕng saniskara hatoeran,
naon bae, sakoer-sakoer noe kaäsoep
hatoeran maraneh, panghoeloe-panghoe-
loe noe pibogaeun; [p] samalah loeloegoe
adonan maraneh ge koe maraneh koedoe
dibere ka panghoeloe, soepaja imah ma-
31 neh katjitjingan bĕrkah. 'Ari [q] sakoer
noe paeh bangkar, kitoe deui noe paeh
disasaäk manoek atawa noe paeh disa-
saäk sato, teu meunang dihakan koe
panghoeloe. *a* p. 48 : 11. *b* p. 41 : 22. *c* 3 Moesa 16 : 4.
*d* 2 Moesa 28 : 42; 39 : 28. *e* p. 42 : 13, 14. *f* p. 46 : 20.
*g* 3 Moesa 21 : 10. *h* 3 Moesa 10 : 9. *i* 3 Moesa 21 : 13.
*j* 3 Moesa 10 : 10. *k* 5 Moesa 17 : 8. *l* 3 Moesa 21 : 1—4.
*m* 4 Moesa 19 : 11, 12. *n* 4 Moesa 18 : 20. *o* 4 Moesa
18 : 8—14. *p* 4 Moesa 15 : 20. *q* 3 Moesa 22 : 3.

## PASAL 45.

Samangsa maraneh [a] ngabagikeun ta-
nah koe lantaran lotĕre, baris milik,
maraneh koedoe njanggakeun [b] pihatoe-
raneun Pangeran, bagian soetji tina ta-
nah; palajoena doewa laksa lima reboe
[toembakan] palajoena, ari panggĕrĕtna
salaksa; nja eta teh pisoetjieun sawĕ-
2 wĕngkĕranana sakoeriling. 'Sawarehna
baris kasoetjian, lima ratoes djeung lima
ratoes, pasagi sakoeriling; poendjoel
lima poeloeh asta keur pirarambooeëu-
3 nana sakoeriling. 'Djadi maneh teh, noe-
roetkeun toembakan tadi, koedoe ngoe-
koer [c] doewa laksa lima reboe palajoena,
djeung salaksa panggĕrĕtna; sarta sa-
djĕro eta piajaeunana kasoetjian, anoe
4 soetji liwat leuwih teja. 'Nja eta teh
bagian soetji tina tanah, pilahaneun
panghoeloe-panghoeloe, poerah ngabakti
dina kasoetjian, anoe bakoe ngadareu-
heusan baris ngabakti ka Pangeran;
djadi pipĕrnaheun eta baris imah-imah,
kitoe deui ĕnggon soetji pikeun kasoe-
5 tjian. 'Sarta doewa laksa lima reboe
deui palajoena, djeung salaksa panggĕ-
rĕtna, keur pilahaneun ahli-ahli Lewi,
toekang ngawoela dina gĕdong, pikeun
pibogaeun eta, baris doewa poeloeh ka-
6 mar. 'Sarta maraneh koedoe mere deui

keur pibagianeun nagara, lima reboe
panggĕrĕtna, ari palajoena doewa laksa
lima reboe, parerendeng djeung hatoe-
ran soetji teja; nja eta pikeun sakabeh
7 anak-intjoe Israil. 'Ari doeoeman gĕgĕ-
den piajaeunana beh dijeueun djeung
beh ditoeëun eta hatoeran soetji reu-
djeung bagian nagara, hareupeun eta
hatoeran soetji djeung hareupeun eta
bagian nagara teja; sabeulah ti koelon
ka-koelonkeun, sabeulah ti wetan ka-
wetankeun; ari palajoena koedoe tĕroes
djeung doeoeman hidji-hidji; ti watĕs
8 koelon tĕpi ka watĕs wetan. 'Lahan noe
tadi pibogaeun gĕgĕden di Israil; [d] sarta
gĕgĕden kami moal nganijaja deui ka
oemat kami; satĕgĕsna eta pimereëun
tanah teh ka anak-intjoe Israil noeroet-
keun kaom-kaomna. *a* 4 Moesa 26 : 55.
*b* p. 48 : 8. *c* p. 48 : 8. *d* p. 46 : 18.

9 Kijeu timbalan Goesti Pangeran: [a] Meu-
djeuh maraneh, gĕgĕden Israil! Geura
pada njingkirkeun panganijaja djeung
paneungteuinganan; nja koedoe ngalam-
pahkeun kaädilan djeung kabĕnĕran; la-
koe maraneh ngadjĕpit euweuhkeun ti
oemat kami, lahiran Goesti Pangeran.
10 'Eta maraneh [b] koedoe baroga taradjoe
11 bĕnĕr, epa bĕnĕr djeung ĕbat bĕnĕr. 'Epa
djeung ĕbat koedoe saroewa takĕranana;
ari ĕbat teh pieusieunana sapĕrpoeloeh
homer, kitoe keneh epa teh pieusieunana
sapĕrpoeloeh homer; takĕranana koedoe
12 ditoeroetkeun kana homer. 'Djeung deui
[c] sasekel koedoe doewa poeloeh gera;
sarta maraneh koedoe aja mina noe
doewa poeloeh sekel, salawe sekel djeung
13 lima wĕlas sekel. 'Kijeu hatoeran, noe
koe maraneh koedoe disanggakeun: sa-
pĕrgĕnĕp epa ti sahomer tarigoe, djeung
sapĕrgĕnĕp epa ti sahomer gandroeng.
14 'Ari pikoekoeh hal minjak, ĕbat minjak,
sapĕrpoeloeh ĕbat ti saĕkor, anoe sapoe-
loeh bat, nja eta sahomer; karana sa-
15 poeloeh bat mandjing sahomer. 'Djeung
deui domba hidji ti ingon-ingon, ti doewa
ratoes sĕle, ti tanah Israil anoe soegih
tjai; baris koerban kadaharan, baris
koerban doeroekan, sarta baris koerban
panarima, pikeun njijeun karapihan tina
sabab maranehanana, lahiran Goesti Pa-
16 ngeran. 'Sakabeh djalma eusi tanah di-
mistikeun njanggakeun hatoeran kitoe
17 pikeun gĕgĕden di Israil. 'Sarta ari ka-
wadjiban gĕgĕden ngajakeun pikoerba-
neun doeroekan, pikoerbaneun kadaha-
ran djeung pikoerbaneun inoeman, dina
pesta-pesta, djeung dina oenggal panang-
galan, sarta dina sabat-sabat, dina sa-
kabeh bae pesta-pesta anak-intjoe Israil;
nja eta keneh noe koedoe njanggakeun
pikoerbaneun dosa, pikoerbaneun kada-
haran, pikoerbaneun doeroekan, djeung
pikoerbaneun panarima, pikeun njijeun
karapihan tina sabab anak-intjoe Israil.
*a* p. 44 : 6. *b* 3 Moesa 19 : 36. *c* 2 Moesa 30 : 13.

18 Kijeu timbalan Goesti Pangeran: Dina
boelan noe mimiti, tanggal hidji, maneh
koedoe njokot hidji sapi ngora lalaki,
[a] noe taja tjatjadna; pake mĕrĕsihan
19 kasoetjian. 'Ari panghoeloe [b] koedoe njo-
kot sawareh gĕtih eta koerban dosa,
bari seug ditĕrapkeun kana tihang gĕ-
dong, djeung kana opat djoeroe oempak
altar, sarta kana tihang lawang boeroean
20 djĕro. 'Pon kitoe keneh pilampaheun
maneh dina tanggal toedjoeh, tina sa-
bab oenggal djalma noe kaloeloepoetan,
djeung tina sabab noe bodo; djadi ma-
raneh koedoe mangrapihkeun gĕdong.
21 'Dina [c] boelan noe mimiti, tanggal opat
wĕlas, maraneh koedoe milampah paska,
pesta toedjoeh poë lilana; ari pihakaneun
22 maraneh roti teu ragian. 'Dina poë eta
gĕgĕden koedoe njanggakeun hidji sapi
ngora lalaki pikoerbaneun dosa, tina
sabab dirina, djeung tina sabab saka-
23 beh djalma eusi tanah. 'Sarta toedjoe-
hanana eta poë pesta gĕgĕden teh koedoe
njanggakeun pikoerbaneun doeroekan
bade ka Pangeran, toedjoeh sapi ngora
lalaki djeung toedjoeh domba lalaki noe
taja tjatjadna, saban poë, toedjoeh poë
lilana; kitoe deui hidji ĕmbe badot
24 pikoerbaneun dosa, saban poë. 'Toer
eta koedoe njanggakeun pikoerbaneun
kadaharan, [d] saepa [tipoeng lĕmĕs]
kana hidji sapi ngora, kitoe deui saepa
kana hidji domba lalaki, [e] sarta saĕhin
25 minjak kana saepa. 'Dina boelan noe
katoedjoeh, tanggal lima wĕlas, [f] dina
pesta, gĕgĕden teh koedoe njanggakeun
sakoemaha noe tadi, toedjoeh poë lilana;
satjara koerban dosa, satjara koerban
doeroekan, djeung satjara koerban ka-
daharan, kitoe keneh satjara minjak
teja. *a* p. 43 : 22. *b* p. 43 : 20. *c* 2 Moesa 12 : 18.
*d* p. 46 : 5, 7. *e* 2 Moesa 29 : 40. *f* 3 Moesa 23 : 34.

PASAL 46.

Kijeu timbalan Goesti Pangeran: Ari
lawang boeroean djĕro noe njang-
hareup ngetan pimeundeuteun di djĕro
gĕnĕp poë digawe, dĕmi dina poë sabat
mah diboeka, kitoe deui dina poë pa-
2 nanggalan diboeka. 'Toeloej [a] gĕgĕden
teh asoep djalan bale lawang, ti loewar,
dĕg nangtoeng pĕlĕbah tihang lawang;
pek panghoeloe koedoe pada mĕtakeun
koerbanna doeroekan djeung koerbanna
panarima; sarta gĕgĕden teh koedoe
sĕmbahijang dina bangbaroeng lawang,
bari toeloej ka loewar; dĕmi lawang
teja teu meunang dipeundeutkeun tĕpi
3 ka boerit. 'Ari djalma eusi tanah dina
saban poë sabat djeung dina saban pa-
nanggalan koedoe pada sĕmbahijang ha-
reupeun eta lawang ka pajoeneun Pa-
4 ngeran. 'Ari moenggoeh koerban doe-
roekan, noe koe gĕgĕden koedoe diha-
toerkeun ka Pangeran, [b] dina poë sabat
eta koedoe ngahatoerkeun gĕnĕp siki
anak domba, noe taja tjatjadna, djeung
hidji domba lalaki, noe taja tjatjadna.
5 'Ditambah koerban kadaharan, [c] saepa
[tipoeng lĕmĕs] kana domba lalaki; dĕmi
kana anak domba mah koerbanna ka-
daharan [d] sakoewat leungeunna mere;
djeung deui saĕhin minjak kana saepa.
6 'Ari [e] dina poë pananggalan eta koedoe
ngahatoerkeun hidji sapi ngora lalaki,
noe taja tjatjadna; gĕnĕp siki anak dom-
ba, djeung hidji domba lalaki; koedoe
7 noe taja tjatjadna. 'Sarta eta koedoe
njanggakeun koerban kadaharan, saepa
[tipoeng lĕmĕs] kana sapi ngora, djeung
saepa kana domba lalaki; dĕmi kana
anak domba mah sakoemaha noe katĕpi
koe leungeunna; djeung deui saĕhin mi-
8 njak kana saepa. 'Sarta samangsa gĕ-
gĕden teh asoep, asoepna koedoe [f] dja-
lan bale lawang, ari ka-loewarna noeroet
9 djalan eta keneh.'Djeung samangsa djal-
ma eusi tanah asoep, ngadeuheusan ka
pajoeneun Pangeran dina waktoe noe
pasti, saha-saha noe asoep djalan lawang
kaler, sĕmbahijang, ka-loewarna koedoe
djalan lawang kidoel; ari saha-saha noe
asoep djalan lawang kidoel, ka-loewarna
koedoe djalan lawang kaler; teu meu-
nang balik djalan lawang oeroetna da-
tang, satĕgĕsna masing-masing pika-loe-
10 wareunana koedoe tĕroes. 'Ari gĕgĕden
teh piasoepeunana koedoe barĕng djeung
noe loba, samangsa eta arasoep; djeung
samangsa ka laloewar, koedoe reudjeung
11 ka loewar. 'Ari dina pesta djeung dina
waktoe noe pasti teja, pikoerbaneun
kadaharan teh [g] saepa [tipoeng lĕmĕs]
kana hidji sapi ngora, kitoe deui saepa
kana hidji domba lalaki; dĕmi kana
anak domba mah sakoewat leungeunna
mere; djeung deui saĕhin minjak kana
12 saepa. 'Sarta satijap-tijap gĕgĕden teh
sĕdja njanggakeun pangabakti bawaning
soeka, koerban doeroekan atawa koer-
ban panarima, pangabakti bawaning
soeka, bade ka Pangeran, eta koedoe
dipangboekakeun lawang noe njangha-
reup ngetan teja, prak gĕgĕden teh njang-
gakeun koerbanna doeroekan djeung
koerbanna panarima, sakoemaha njang-
gakeunana dina poë sabat; toeloej ka
loewar; ari samantas gĕgĕden ka loe-
war, lawang teh koedoe dipeundeutkeun
13 deui. 'Djeung deui [h] saban poë maneh
koedoe njanggakeun hidji anak domba,
oemoer sataoen, anoe taja tjatjadna,
pikoerbaneun doeroekan bade ka Pa-
ngeran; njanggakeunana koedoe oeng-
14 gal-oenggal isoek. 'Tambahan koerban
kadaharan; njanggakeunana koedoe
oenggal-oenggal isoek; sapĕrgĕnĕp epa
[tipoeng lĕmĕs], djeung sapĕrtiloe hin
minjak, baris ngabaseuhan eta tipoeng
lĕmĕs; pikoerbaneun kadaharan bade ka
Pangeran, pikoekoeh langgĕng, teu pĕtot-
15 pĕtot.'Tah, kitoe pinjaranggakeuneunana
anak domba, koerban kadaharan, sarta
djeung minjak, oenggal-oenggal isoek,
pikoerbaneun doeroekan teu pĕtot-pĕtot.

*a* p. 44 : 3. *b* 4 Moesa 28 : 9. *c* p. 45 : 24. *d* 5 Moesa 16 : 17. *e* 4 Moesa 18 : 11. *f* p. 44 : 3. *g* p. 45 : 24. *h* 4 Moesa 28 : 3.

16 Kijeu timbalan Goesti Pangeran: La-
moen gĕgĕden teh aja pamere ka salah-
sahidji anakna, djadi milikna, ditoeroen-
keun ka anak-intjoena, djadi kabogaän
17 eta, djalan milik. 'Tatapi lamoen aja
pamerena ti milikna ka salah-sahidji
abdina mah, kabogaänana koe eta tĕpi
ka [a] taoen kamĕrdikaän; toeloej poe-
lang deui ka gĕgĕden, estoe milikna;
anak-intjoena, nja eta noe pibogaeun.
18 'Djeung deui gĕgĕden [b] teu meunang
njokot ti milik rahajat; teu meunang
nganijaja ka rahajat, dika-loewarkeun

tina kabogaänana; kabogaän sorangan
noe koedoe diwariskeun ka anak-intjoe-
na; soepaja oemat kami oelah paba-
lĕntjar, ka loewar tina kabogaän sora-
ngan-sorangan. *a* 3 Moesa 25:10. *b* p. 45:8.
19 Geus kitoe kaoela koe eta djalma di-
tjandak ka kamar-kamar noe soetji, noe
njanghareup ngaler, [a] anoe keur para
panghoeloe teja, djalan paranti asoep
noe aja di gigireun lawang; doemada-
kan, di dinja aja hidji ĕnggon sisi ti
20 koelon pisan. 'Toeloej misaoer ka ka-
oela: Eta ĕnggon paragi panghoeloe nga-
roeloeb koerban kasalahan djeung koer-
ban dosa, sarta paragi ngagoreng koer-
ban kadaharan; teu meunang dibawa
bidjil ka boeroean loewar, [b] matak njoe-
21 tjikeun ka djalma noe loba. 'Tidinja
kaoela koe andjeunna ditjandak bidjil
ka boeroean loewar, nja ditjandak nga-
liwat ka noe opat djoeroe boeroean;
doemadakan, dina oenggal-oenggal djoe-
roe boeroean teh aja deui boeroean.
22 'Dina opat djoeroe boeroean teh aja
boeroean panghaseupan, opat poeloeh
[asta] palajoena djeung tiloe poeloeh
panggĕrĕtna; eta boeroean djoeroe teh
23 opatanana saoekoeran. 'Djeung aja tem-
bok sakoerilingna, sakoebĕng eta noe
opat boeroean, sarta sisi eta tembok-
tembok geus dihawoean ti handap, sa-
24 koeriling. 'Ladjĕng andjeunna misaoer
ka kaoela: Eta teh dapoer, paranti ngoe-
loeb; di dinja toekang ngawoela di gĕ-
dong pingaroeloebeun koerban peuntji-
tan ti djalma-djalma. *a* p. 42:13. *b* p. 44:19.

## PASAL 47.

Tidinja kaoela koe eta djalma ditjan-
dak deui ka panto gĕdong; doema-
dakan, ti handapeun bangbaroeng gĕ-
dong [a] bidjil tjai, ngotjor ngetan; wan-
toe gĕdong teh njanghareupna ka wetan.
Ari tjai teja toeroen; datangna ti han-
dap, ti sisi gĕdong, sabeulah ti katoe-
2 hoe, nja ti kidoeleun altar. 'Geus kitoe
kaoela ditjandak bidjil, djalan lawang
kaler; nja ditjandak ngoeriling, djalan
loewar, ka lawang loewar, noe njang-
hareup ngetan teja; doemadakan, tjai
teh ngagoelak ti sabeulah katoehoe.
3 'Ana djalma teja geus ka loewar, la-
djĕng ngetan, sarta pananganana njĕkĕl
kĕntja. Toeloej ngoekoer sareboe asta,
seug kaoela ditjandak ngaraäs eta tjai;
ari djĕrona tjai sĕrĕk moemoentjangan.
4 'Pek ngoekoer deui sareboe, seug ka-
oela ditjandak deui ngaraäs tjai; ari
djĕrona tjai sĕrĕk toeoer. Prak ngoe-
koer deui sareboe, seug kaoela ditjan-
dak deui ngaraäs; ari djĕrona tjai sĕrĕk
5 tjangkeng. 'Tidinja ngoekoer deui sa-
reboe; tjai geus djadi waloengan, teu
beunang diraäs koe kaoela; wantoe tjai
teh gĕde, tjai kodjajeun, estoe waloe-
6 ngan noe teu beunang diraäs. 'Pok an-
djeunna misaoer ka kaoela: Na katendjo
koe maneh, anak Adam? Geus kitoe
kaoela ditjandak, balik deui ka sisi eta
7 waloengan. 'Ari geus balik kaoela teh,
doemadakan,[b] di sisi eta waloengan loba
katjida tatangkalan, sabeulah ti dijeu
8 djeung sabeulah ti ditoe. 'Saoerna deui
ka kaoela: Eta tjai noendjang ka bi-
langan wetan, toeloej moedoen ka ta-
nah lapang, sarta ngamoehara ka laoet;
sakoer tjai noe dibidjilkeun asoepna ka
eta laoet, anoe matak laoet teh datang
9 ka waloeja. 'Ari geus kitoe, saroepaning
[c] noe njawaän hiroep, bangsa noe nga-
lenghoj, ka mana bae datangna eta wa-
loengan, tangtoe hiroep; sarta piajaeun
laoek loba katjida; dimana eta tjai geus
asoep ka dinja, seug laoet teh waloeja,
sarta tangtoe hiroep sakabeh, ka mana
10 bae pidatangeunana eta waloengan. 'Ari
geus kitoe, di sisina pinarangtoengeun
palika-palika; ti sĕmĕt En-Gedi tĕpi ka
En-Eglaim pidjadieun ĕnggon paranti
moëkeun djaring; ari laoekna bakal
roepa-roepa, sakoemaha laoek laoet gĕ-
11 de, sarta loba katjida. 'Ari noe moal
waloeja, nja eta rawana djeung rantja-
12 na; pada disĕrahkeun ka oejah. 'Djeung
deui di sisi eta waloengan, sabeulah ti
dijeu djeung sabeulah ti ditoe, pidja-
dieun saroepaning tatangkalan baris ha-
kaneun; daoenna moal keuna aloem,
djeung boewahna moal keuna euweuh;
saban-saban boelan eta boewahan anjar,
wantoe-wantoe tjaina bidjilna ti kasoe-
tjian; ari boewahna baris hakaneun,
[d] djeung daoenna baris ngawaloejakeun.
*a* Joël 3:18; Djak. 14:8; Wahj. 22:1. *b* Wahj. 22:2.
*c* 1 Moesa 1:20. *d* Wahj. 22:2.
13 Kijeu timbalan Goesti Pangeran: Ijeu
piwatĕseun tanah, noe pikamilikeun koe
maraneh, noeroetkeun noe doewa wĕlas

kaom Israil; [a] Joesoep pimeunangeun
14 doewa bagian. 'Ari dimilikna koe ma-
raneh sing walatra sadoeloer-doeloer;
sapedah kami baheula ngatjoengkeun
panangan kami, kĕrsa maparinkeun eta
ka karoehoen maraneh teja, noe matak
eta tanah pininggangeun ka maraneh,
15 djadi milik. 'Nja ijeu piwatĕseun tanah
teh: [b] sabeulah ti kaler, ti sĕmĕt laoet
gĕde djalan ka Hetlon, tĕpi ka pĕlĕbah
16 asoep ka Sĕdad; 'Hamat, Berota, Si-
braim, noe di antara watĕs Damsik djeung
watĕs Hamat; Haser tĕngah, noe di wa-
17 tĕs Haoeran. 'Djadi piwatĕseunana ti
laoet teh Hasar-Enon, tĕpoeng-watĕs
Damsik; ari noe pangkalerna pisan nja
eta watĕs Hamat. Eta kitoe sabeulah
18 ti kaler. 'Moenggoeh [c] sabeulah ti wetan,
ari di antara Haoeran, Damsik djeung
Gilad, sarta tanah Israil, [piwatĕseunana]
tji Jordan; ti sĕmĕt watĕs [kaler] ma-
raneh koedoe ngoekoer sĕrĕk laoet we-
19 tan. Eta kitoe sabeulah ti wetan. 'Ari
moenggoeh [d] sabeulah ti kidoel, ti sĕmĕt
Tamar tĕpi ka tji Mĕriba, di Kades,
kĕbat ka waloengan [Mĕsir], bras ka la-
20 oet gĕde. Eta kitoe sabeulah ti kidoel. 'Ari
moenggoeh [e] sabeulah ti koelon, nja la-
oet gĕde, ti sĕmĕt watĕs [kidoel] tĕpi
ka pabĕnĕran asoep ka Hamat. Kitoe
21 sabeulah ti koelon. 'Nja eta tanah noe
koe maraneh koedoe dibagi djeung doe-
loer-doeloer, noeroetkeun kaom Israil.
22 'Ari geus kitoe, [f] dibagikeunana koe
maraneh koedoe koe lantaran lotĕre,
baris milik, pikeun diri maraneh sarta
pikeun semah-semah, anoe ngaloembara
di tĕngah maraneh, anoe geus baroga
anak ti tĕngah maraneh; [g] noe kitoe
koe maraneh koedoe diangkĕn sapĕrti
noe asal boemi di oerang Israil; koedoe
pada mareunang milik djeung maraneh
23 di tĕngah kaom Israil. 'Ari geus kitoe,
mana-mana kaom noe dioembaraän koe
semah teh, nja di dinja eta koe maraneh
koedoe dibere pimilikeunana, lahiran
Goesti Pangeran.

*a* 1 Moesa 48 : 5, 6; Jos. 17 : 14. *b* 4 Moesa 34 : 7. *c* 4 Moesa 34 : 10. *d* 4 Moesa 34 : 3. *e* 4 Moesa 34 : 6. *f* p. 45 : 1. *g* 3 Moesa 19 : 34.

## PASAL 48.

Sarta nja ijeu ngaran hidji-hidji kaom:
[a] ti toengtoeng ti kaler, mapaj djalan
ka Hetlon, tĕpi ka pĕlĕbah asoep ka
Hamat, djeung ka Hasar-Enon, tĕpoeng-
watĕs Damsik, ti kalerna mapaj ka Ha-
mat; tĕgĕs pibogaeunana ti sabeulah ti
wetan tĕroes ka koelon: pikeun Dan,
2 sabagian. 'Ari ti sĕmĕt watĕs Dan, ti
sabeulah ti wetan tĕpi ka sabeulah ti
3 koelon: pikeun Aser, sabagian. 'Ari ti
sĕmĕt watĕs Aser, ti sabeulah ti wetan
tĕpi ka sabeulah ti koelon: pikeun Nap-
4 tali, sabagian. 'Ari ti sĕmĕt watĕs Nap-
tali, ti sabeulah ti wetan tĕpi ka sabeu-
lah ti koelon: pikeun Mĕnase, sabagian.
5 'Ari ti sĕmĕt watĕs Mĕnase, ti sabeulah
ti wetan tĕpi ka sabeulah ti koelon:
6 pikeun Epraim, sabagian. 'Ari ti sĕmĕt
watĕs Epraim, ti sabeulah ti wetan tĕpi
ka sabeulah ti koelon: pikeun Roebin,
7 sabagian. 'Ari ti sĕmĕt watĕs Roebin,
ti sabeulah ti wetan tĕpi ka sabeulah ti
koelon: pikeun Joeda, sabagian. *a* p. 47 : 15.
8 Dĕmi ti sĕmĕt watĕs Joeda, ti sabeu-
lah ti wetan tĕpi ka sabeulah ti koelon,
piajaeunana [a] hatoeran, noe koe mara-
neh koedoe disanggakeun teja, doewa
laksa lima reboe [toembakan] panggĕ-
rĕtna, ari palajoena sakoemaha doeoe-
man hidji-hidji, ti sabeulah ti wetan tĕpi
ka sabeulah ti koelon; djeung ari kasoe-
tjian teja piajaeunana di tĕngah-tĕngah-
9 na. 'Eta hatoeran, noe koe maraneh
koedoe disanggakeun ka Pangeran teja,
palajoena doewa laksa lima reboe, dĕmi
10 panggĕrĕtna salaksa. 'Ari noe pibogaeun
hatoeran soetji teh, nja eta panghoeloe-
panghoeloe; ti kaler doewa laksa lima
reboe [palajoena], ti koelon panggĕrĕtna
salaksa, ti wetan panggĕrĕtna salaksa,
djeung ti kidoel doewa laksa lima reboe
palajoena; ari kasoetjian Pangeran teja
11 piajaeunana di tĕngah-tĕngahna. 'Bagian
panghoeloe-panghoeloe, anoe beunang
njoetjikeun ti toeroenan Sadok, [b] noe
pada ngadjaga kana djagaän kami teja,
sarta teu sarasab basa oerang Israil
sarasab, lain tjara ahli Lewi, noe pada
12 sarasab. 'Djadi panghoeloe-panghoeloe
teh meunang pasihan tina tanah hatoe-
ran, [c] soetji liwat leuwih, adĕk kana
13 watĕs ahli Lewi. 'Ari ahli Lewi teja
parerendeng djeung watĕs panghoeloe,
pon kitoe keneh doewa laksa lima reboe
palajoena, djeung salaksa panggĕrĕtna;
sakabeh palajoena koedoe doewa laksa
14 lima reboe, ari panggĕrĕtna salaksa. 'Teu

[d] meunang didjoewal saeutik-eutik atjan,
djeung teu meunang ditoekeurkeun, soe-
mawonna ngagasab eta loeloegoe tanah;
15 karana soetji, kagoengan Pangeran. 'Dě-
mi anoe lima reboe, anoe masih kari
tina panggěrětna noe doewa laksa lima
reboe teja, ti hareupna, eta mah djamak,
pikeun nagara, geusan pangtjitjingan
sarta geusan [e] sampalan; ari piajaeuna-
16 na nagara teh di těngah-těngahna.' Sarta
kijeu oekoeranana: [f] sabeulah ti kaler
opat reboe lima ratoes, sabeulah ti ki-
doel opat reboe lima ratoes, sabeulah
ti wetan opat reboe lima ratoes, kitoe
deui sabeulah ti koelon opat reboe lima
17 ratoes. 'Ari pisampalaneun nagara teh,
ti kaler doewa ratoes lima poeloeh, ti
kidoel doewa ratoes lima poeloeh, ti
wetan doewa ratoes lima poeloeh, kitoe
deui ti koelon doewa ratoes lima poe-
18 loeh. 'Děmi anoe kari tina palajoena,
parerendeng djeung hatoeran soetji teja,
salaksa ti wetan djeung salaksa ti koe-
lon; ari ajana parerendeng djeung ha-
toeran soetji, sarta pihasileunana baris
19 hakaneun sakoer pagawe nagara. 'Ari
eta pagawe nagara koedoe pada migawe
inja, toegoer ti sakabeh kaom Israil.
20 'Salěgana eta hatoeran koedoe doewa
laksa lima reboe palajoena, djeung doe-
wa laksa lima reboe panggěrětna; njang-
gakeunana hatoeran soetji teh koedoe
pasagi, katoet pibagianeun nagara.

*a* p. 45 : 1. *b* p. 40 : 46; 44 : 10. *c* p. 43 : 12.
*d* 3 Moesa 25 : 34. *e* 4 Moesa 35 : 3. *f* Wahj. 21 : 16.

21 Ari karina pikeun gěgěden, beh dijeu-
eun djeung beh ditoeëun eta hatoeran
soetji djeung bagian nagara, hareupeun
eta hatoeran noe doewa laksa lima reboe
teja, těpi kana watěs ti wetan; kitoe
keneh ti koelon, hareupeun noe doewa
laksa lima reboe teja, bras kana watěs
ti koelon; těroes djeung doeoeman hidji-
hidji; nja eta pikeun gěgěden, sarta ha-
toeran soetji reudjeung kasoetjian gě-
dong teja piajaeunana di těngah-těngah-
22 na. 'Djadi leuwihan kabogaän ahli Lewi
djeung leuwihan bagian nagara, noe di
těngah-těngah doeoeman gěgěden teja,
sakoer noe aja di antara watěs Joeda
djeung watěs Binyamin, nja eta pikeun
gěgěden.
23 Ari moenggoeh kaom noe salijan ti
dinja, ti sabeulah ti wetan těpi ka sa-
beulah ti koelon: pikeun Binyamin, sa-
24 bagian. 'Ari ti sěmět watěs Binyamin,
ti sabeulah ti wetan těpi ka sabeulah ti
25 koelon: pikeun Simon, sabagian. 'Ari ti
sěmět watěs Simon, ti sabeulah ti wetan
těpi ka sabeulah ti koelon: pikeun Isas-
26 kar, sabagian. 'Ari ti sěmět watěs Isas-
kar, ti sabeulah ti wetan těpi ka sabeu-
lah ti koelon: pikeun Sěboeloen, saba-
27 gian. 'Ari ti sěmět watěs Sěboeloen, ti
sabeulah ti wetan těpi ka sabeulah ti
28 koelon: pikeun Gad, sabagian. 'Děmi
dina watěs Gad, sabeulah ti kidoel, nja
di dinja pawatěsan, ti sěmět Tamar ka
tji Měriba, di Kades, kěbat ka waloengan
29 [Měsir], bras ka laoet gěde teja. 'Tah,
nja eta tanah, noe koe maraneh koedoe
dibagikeun tina milik, koe lantaran lo-
těre, ka sagala kaom Israil, sarta nja
kitoe pidoeoemaneunana sewang-se-
wang, lahiran Goesti Pangeran.
30 Sarta nja ijeu pangbidjilan eta nagara;
sabeulah ti kaler opat reboe lima ratoes
31 toembakan. 'Ari lawang eta nagara koe-
doe katělah [a] koe ngaran kaom Israil;
ti kaler tiloe lawang, nja eta: lawang
Roebin, hidji; lawang Joeda, hidji; la-
32 wang Lewi, hidji. 'Ari sabeulah ti wetan
opat reboe lima ratoes toembakan;
sarta tiloe lawang, nja eta: lawang Joe-
soep, hidji; lawang Binyamin, hidji; la-
33 wang Dan, hidji. 'Ari sabeulah ti kidoel
opat reboe lima ratoes toembakan; sarta
tiloe lawang, nja eta: lawang Simon,
hidji; lawang Isaskar, hidji; lawang Sě-
34 boeloen, hidji. 'Sabeulah ti koelon kitoe
keneh opat reboe lima ratoes toemba-
kan; sarta tiloe lawang, nja eta: lawang
Gad, hidji; lawang Aser, hidji; lawang
35 Naptali, hidji. 'Těpoeng-gělang salaksa
dalapan reboe toembakan. Ari pingara-
neun eta nagara ti poë harita kijeu:
[b] Pangeran linggih di dinja.

*a* Wahj. 21 : 12.
*b* p. 43 : 7; Joël 3 : 21; Wahj. 21 : 3.

# KITAB NABI DANIËL.

## PASAL 1.

Mangsa katiloe taoenna Jojakim djoe-
měněng radja Joeda, [a] djěboel Ně-
boekadnesar, radja Baboel, ka Jěroesa-
2 lem, sarta nagara teh dikěpoeng. 'Geus
kitoe koe Goesti eta Jojakim, radja Joe-
da, diselehkeun ka leungeun Něboekad-
nesar, sarta djeung [b] sawareh parabot
gědong Allah; toeloej parabot teh koe
Něboekadnesar dibawa ka tanah Sinar,
ka gědong aällahanana, diasoepkeun ka
3 goedang doenya-brana aällahanana.'Sar-
ta radja marentah ka Aspěnas, kapala
mantri djěro andjeunna, [c] koedoe njang-
gakeun djalma ngalora ti lěbah oerang
Israil, těgěs ti toeroenan radja, djeung
4 ti para menak; 'nja djalma ngalora noe
taja pisan tjatjadna, sarta harade roepa,
toer paham dina sagala kapintěran, sarta
reja pangabisa, djeung ngaharti elmoe;
noe oetama djadi toekang marěk di pa-
dalěman radja; sarta koedoe pada dipa-
gahan kitab, kitoe deui basa Kasdim.
5 'Malah radja nangtoekeun pibagianeu-
nana dina oenggal-oenggal poë tina ka-
daharan radja djeung tina anggoer leu-
eutanana, sarta diparentah dimoemoele
tiloe taoen lilana; ari geus toetoep eta
tiloe taoen pada pimarěkeun di pajoe-
6 neun radja. 'Děmi dina lěbah eta djalma
ngalora aja Daniël, Hananya, Misael
djeung Asarja, pada kaäsoep oerang Joe-
7 da. 'Ari koe kapala mantri djěro pada
dibere ngaran; nja eta Daniël dilandi
Beltěsasar, Hananya dilandi Sadrak, Mi-
sael dilandi Mesak, ari Asarja dilandi
8 Abed-Něgo. 'Děmi Daniël nangtoekeun
dina ati, moal ngarěgědkeun maneh koe
kadaharan radja, atawa koe anggoer
leueutanana; djeung Daniël panoenoe-
hoen ka kapala mantri djěro, soepaja
9 montong ngarěgědkeun maneh. 'Sarta
Daniël teh [d] koe Allah dipaparin kaäsi-
han djeung kawělasan di hareupeun ka-
10 pala mantri djěro. 'Ari saoer kapala
mantri djěro teh ka Daniël: Kami teh
sijeun koe goesti kami sang radja, noe
geus nangtoskeun kadaharan djeung
inoeman oedjang-oedjang; karana koe-
maha lamoen ningali pasěmon oedjang
karoetjěm, beda djeung djalma ngalora
noe saoemoer djeung oedjang? Ari kitoe
mah oedjang djadi matak diri kami ka-
11 těmpoehan koe radja. 'Tidinja Daniël
mihatoer ka loperes, noe koe kapala
mantri djěro dibakoekeun ngoeroes ka
Daniël, Hananya, Misael djeung Asarja,
12 [pihatoerna]: 'Abdi gamparan moegi pa-
da didjadjal watěs sapoeloeh dintěn; nja
abdi teh moegi pada dileler sipat beu-
nang njěbar pikeun tědaeun, kitoe deui
13 tjai pikeun inoemeun. 'Sarěng moegi di-
tingalian di pajoeneun gamparan roepa
abdi-abdi, kitoe keneh roepa djalma nga-
lora noe narěda katoewangan radja;
sarawoeh moegi midaměl ka abdi-abdi
gamparan sakoemaha noe katingali koe
14 gamparan. 'Ari loperes teh ngagoegoe
ka darinja dina eta pěrkara; toeloej pa-
da didjadjal, meunang sapoeloeh poë.
15 'Geus toetoep noe sapoeloeh poë teh,
katingali roepa eta opat djalma leuwih
aloes, djeung awakna leuwih lintoeh ti
batan sakabeh djalma ngora, noe nga-
16 hakan kadaharan radja. 'Tidinja koe
loperes kadaharan bagianana djeung
anggoer inoemanana dilaän, ari noe di-
lelerkeun ka darinja nja sipat beunang
17 njěbar bae. 'Děmi eta djalma ngora noe
opatan teja koe Allah dipaparin kanjaho,
sarta paham dina sakabeh kitab djeung
kapintěran; [e] samalah Daniël teh dipa-
parin těrang dina sagala tetendjoan
18 djeung impian. 'Ari geus toetoep mang-
sana noe diparentahkeun koe radja, pi-
waktoeëun njanggakeun djalma ngalora
teja, toeloej koe kapala mantri djěro pa-
da disanggakeun ka pajoeneun Něboe-
19 kadnesar.'Tidinja radja sasaoeran djeung
sadajana; děmi eta salobana taja noe
kapěndak nandingan Daniël, Hananya,
Misael djeung Asarja; noe matak eta
pada djadi toekang marěk di pajoeneun
20 radja. 'Ari sagala pěrkara kapintě-
ran djeung pangartian, noe koe radja

dipariksakeun ka darinja, pada kapĕn-
dak sapoeloeh patikĕlaneun ngoengkoe-
lan ti sakabeh pandita djeung djoeroe
tĕnoeng, noe aja di sakaradjaänana.
21 'Ari Daniël teja tĕtĕp dongkap ka [f] taoen
noe kahidji Kores djoemĕnĕng radja.

*a* 2 Radj. 24 : 1. *b* 2 Bab. 36 : 7. *c* 2 Radj. 20 : 18.
*d* 1 Moesa 39 : 21. *e* Jĕh. 28 : 3. *f* Esr. 1 : 1.

## PASAL 2.

Mangsa kadoewa taoenna Nĕboekad-
nesar teja djoemĕnĕng radja, [a] harita
Nĕboekadnesar ngimpen; heug manahna
goelinggasahan, sarta andjeunna kandĕg
2 koelĕmna. 'Tidinja radja [b] miwarang nja-
oer pandita-pandita djeung djoeroe-djoe-
roe tĕnoeng, kitoe deui taroekang sihir
djeung ahli-ahli Kasdim; soepaja ngoeni-
ngakeun ka radja eta impenanana. Gan-
tjangna daratang, sarta pada marĕk di
3 pajoeneun radja. 'Pok radja ngalahir ka
darinja: Kami tadi ngimpi, sarta pikir
kami goelinggasahan, hajang njaho eta
4 impian.'Pioendjoek ahli-ahli Kasdim teh
ka radja, make basa Sam: [c] Moegi sang
radja salamĕt salalanggĕngna! Soemang-
ga, impenan teh tjarijoskeun ka abdi-
abdi gamparan, mangke pibaloekareu-
nana koe abdi sadaja dioendjoekkeun.
5 'Ngawalon radja, kijeu lahirna ka ahli
Kasdim teh: Omongan kami geus pasti,
oepama eta impian djeung pibaloeka-
reunana koe maraneh teu dinjahokeun
ka kami, [d] mangke maraneh dipotong-
potong, sarta imah maraneh didjijeun
6 djarian. 'Sabalikna, oepama eta impian
djeung pibaloekareunana koe maraneh
dipopojankeun mah, tangtoe maraneh
meunang pasihan, djeung gandjaran, sar-
ta kahormatan gĕde ti hareupeun kami;
mana ajeuna bedjakeun ka kami eta
7 impian djeung pibaloekareunana. 'Mindo
ngawangsoelna, kijeu pioendjoekna: Soe-
mangga, impenan teh koe sang radja
moegi ditjarijoskeun ka abdi-abdi, ti-
nangtos pibaloekareunana koe abdi-abdi
8 dioendjoekkeun. 'Ngawalon radja, kijeu
lahirna: Kami njaho sidik pisan, jen
maraneh hajang mandjangkeun mangsa,
sapedah maraneh pada tĕrang, jen omo-
9 ngan kami teja geus pasti. 'Tapi lamoen
eta impian koe maraneh teu dinjaho-
keun mah, pihoekoemaneun maraneh
sahidji; karana maraneh sakongkol nja-
toerkeun omong bohong nja teu hasil
ka hareupeun kami, tĕpi ka ganti mangsa;
mana geura tjaritakeun impian teh ka
kami, mangke kami njaho, jen maraneh
bisa ngabedjakeun pibaloekareunana ka
10 kami. 'Ngawangsoel ahli-ahli Kasdim
teh ka pajoeneun radja, kijeu pioen-
djoekna: Noen, taja pisan djalma di
sadjagat kabeh, noe bisa ngoendjoek-
keun eta pĕrkawis sang radja; anoe
mawi sadajana radja, gĕgĕden atanapi
noe kawasa, taja noe moendoet pĕr-
kawis kitoe ka saha bae pandita, djoeroe
11 tĕnoeng atanapi ahli Kasdim. 'Ari eta
pĕrkawis, noe dipoendoet koe sang radja,
abot teuing, sarĕng taja deui noe ijasa
ngawartakeun eta ka salira radja, ka-
djawi ti batara-batara, noe linggihna
teu sinarĕngan sarĕng bangsa daging.
12 'Tina sabab kitoe radja teh bĕndoe,
bari sewot katjida, sarta radja marentah,
sakabeh boedjangga di Baboel koedoe
13 digĕmpoer. 'Djol eta parentah ka loe-
war, sarta boedjangga-boedjangga bakal
dipeuntjitan; malah Daniël djeung ren-
tjang-rentjangna ditejangan, bakal di-
14 pareuntjit. 'Tidinja Daniël ngahatoer-
keun pirĕmpag djeung pepeling ka Ar-
jok, kapala toekang peuntjit anoe radja,
noe geus ka loewar baris meuntjit boe-
15 djangga-boedjangga di Baboel. 'Pok Da-
niël mihatoer ka Arjok, noe dikawasa-
keun koe radja teh: Naha aja parentah
sakitoe angkĕr ti pajoeneun radja? Ti-
dinja eta pĕrkara koe Arjok ditjarijos-
16 keun ka Daniël. 'Gantjang Daniël nga-
deuheus, sarta noenoehoen ka radja,
moegi dipaparin tempo, soepaja ngoen-
djoekkeun pibaloekareunana ka salira
radja.

*a* 1 Moesa 41 : 1. *b* p. 1 : 20; 5 : 7.
*c* Nĕh. 2 : 3; p. 3 : 9. *d* Esr. 6 : 11; p. 3 : 29.

17 Tidinja Daniël moelang ka boemina,
sarta ngawartakeun eta pĕrkara ka Ha-
nanya, Misael djeung Asarja, rentjang-
18 rentjangna teja, 'sangkan pada njoe-
hoenkeun kawĕlasan ti pajoeneun [a] Al-
lah sawarga, hal eta rasijah; soepaja
Daniël djeung rentjang-rentjangna ba-
rĕng sakoer boedjangga di Baboel sa-
lijan ti dinja oelah koengsi digĕmpoer.
19 'Tidinja eta rasijah diëbrehkeun ka Da-
niël dina tetendjoan ti peuting; toeloej
Daniël moedji soekoer ka Allah sa-
20 warga. 'Pok Daniël mioendjoek, kijeu

pioendjoekna: Sagala poedji ka padjĕ-
nĕngan Allah, ti kalanggĕngan dongkap
ka kalanggĕngan deui! [b] karana kapintĕ-
ran sarĕng kawasa nja andjeunna noe ka-
21 goengan. 'Nja andjeunna noe ngaganti
mangsa sarĕng waktoe, noe ngarorod
radja sarĕng ngadĕgkeun radja, noe
maparin kapintĕran ka noe palintĕr,
kitoe deui kanjaho ka noe garadoeh
22 pangarti. 'Andjeunna noe ngebrehkeun
anoe djĕro-djĕro sarĕng noe gaib-gaib;
[c] andjeunna noe oeninga sakoer noe aja
di noe poëk, sarĕng tjaäng matoeh di
23 andjeunna. 'Noen, Allah karoehoen sim-
koering! simkoering nganoehoenkeun sa-
rĕng njoekoerkeun ka andjeun, reh sim-
koering koe andjeun dipaparin kapin-
tĕran sarĕng pangawasa; sarawoeh da-
ngĕt ajeuna andjeun ka simkoering geus
maparin njaho anoe koe simkoering sa-
daja disoehoenkeun ka andjeun; karan-
tĕn andjeun ka simkoering sadaja geus
maparin njaho pĕrkawis radja teja.

*a* Esr. 1:2. *b* Aj. 12:13. *c* Djab. 139:12; 1 Joh. 1:5.

24 Tina sabab kitoe Daniël toeloej nga-
deuheus ka Arjok, noe koe radja di-
bakoekeun ngagĕmpoer sakoer boedjang-
ga di Baboel teja; sadongkapna Daniël
mihatoer ka dinja kijeu: Boedjangga di
Baboel oelah tjijos digĕmpoer; kaoela
moegi dideuheuskeun ka pajoeneun ra-
dja, sĕdja ngoendjoekkeun ka radja pi-
25 baloekareunana. 'Tidinja Arjok teh goe-
sak-gasik ngadeuheuskeun Daniël ka
pajoeneun radja, sarta oendjoekan kijeu
ka radja: Noen, simkoering mĕndak ijeu
hidji djalma, kalĕbĕt bobojongan ti Joeda,
sĕdjana ngoeningakeun ka sang radja
26 pibaloekareunana. 'Ngawalon radja, ki-
jeu lahirna ka Daniël, [a] anoe ngaran
Beltĕsasar: Na ĕnja maneh bisa nga-
njahokeun ka kami eta impian noe ka-
tendjo koe kami, sarta djeung pibaloe-
27 kareunana? 'Ngawangsoel Daniël ka pa-
joeneun radja, kijeu wangsoelanana:
Noen, ari rasijah, noe dipoendoet koe
sang radja teja, sadajana boedjangga,
djoeroe tĕnoeng, pandita atanapi djoeroe
torah, taja noe bisaeun ngoendjoekkeun
28 inja ka sang radja. 'Nanging aja Allah
di sawarga, [b] noe ngebrehkeun rasijah;
sarĕng andjeunna geus maparin njaho
ka radja Nĕboekadnesar pĕrkawis noe
pidjadieun dina ahir djaman. Ari impenan
andjeun, kalajan titingalan manah an-
djeun dina pangkoelĕman andjeun teja,
29 nja kijeu: 'ari andjeun teja, noen sang
radja! basa di pangkoelĕman, datang
manah panasaran kana pĕrkawis anoe
pidjadieun djaman mĕngke; doepi geus
kitoe, anoe ngebrehkeun rasijah teja ma-
parin njaho ka andjeun pĕrkawis noe
30 pidjadieun. 'Ari mĕnggahing simkoering
teja, pangdiëbrehan eta rasijah teh, lain
sabab gadoeh kapintĕran ngoengkoelan
sakoer noe goemĕlar; jaktosna mah noe
dipandang, soepaja pibaloekareunana di-
oeningakeun ka sang radja, sarĕng soe-
paja andjeun tingali anoe dianggo pa-
nasaran koe manah andjeun.

*a* p. 1:7. *b* 1 Moesa 40:8; 41:16.

31 Koe andjeun, noen sang radja! kati-
ngali, beh aja hidji djadjalmaän aheng;
ari eta djadjalmaän djangkoeng-gĕde,
sarĕng sorotna montjorong; nangtoeng-
na di pajoeneun andjeun, sarĕng roe-
32 pana matak baloewas. 'Nja eta djadjal-
maän teh hoeloena ĕmas aloes, dadana
sarĕng leungeunna perak, beuteungna
33 sarĕng pingpingna tambaga, 'bitisna
beusi, doepi soekoena saparo beusi, sa-
34 paro taneuh likĕt. 'Koe andjeun diti-
ngali, dongkap ka aja hidji batoe ngagolo-
sor [a] teu kalawan leungeun, ngadoepak
ka eta djadjalmaän, nindih kana soe-
koena, anoe sipat beusi sarĕng taneuh
likĕt teja, moenggah boeboek soekoena.
35 'Tidinja eta beusi, taneuh likĕt, tambaga,
perak sarĕng ĕmas teja boeboek barĕng
sapisan, ari djadina [b] sapĕrtos hoeoet
ti pangirikan keur oesoem panas; la-
djĕng kabawa koe angin, sarĕng oeroetna
teu pisan kapanggih; doepi [c] eta batoe,
noe ngadoepak djadjalmaän teja, nga-
djadi goenoeng gĕde, moenggah ngeu-
36 sian sadjagat kabeh. 'Tah, kitoe impe-
nanana; doepi pibaloekareunana ajeuna
bade dioendjoekkeun ka pajoeneun sang
37 radja. 'Ari andjeun teja, noen sang radja!
[d] djadi radja sadajana radja; karantĕn
Allah sawarga ka andjeun geus maparin
karadjaän, kawasa, kabĕdasan, sarawoeh
38 kamoeljaän; 'sarĕng di mana bae tjitjing-
na bangsa manoesa, [e] tjatjakan sato
galak sarawoeh manoek awang-awang
ge pada diselehkeun ka panangan an-
djeun; sarĕng andjeun noe dikawasa-
keun ka eta sadajana; nja andjeun noe

39 diibaratkeun hoeloe ĕmas teja. 'Doepi sa-
parantos andjeun pingadĕgeun hidji kara-
djaän sanes, katjek koe anoe andjeun;
woeh karadjaän katiloe, sanes deui, sipat
tambaga; nja eta bakal kawasa ka sa-
40 djagat kabeh. 'Ari karadjaän noe kaopat
bakal teuas sapĕrtos beusi; karantĕn
sapĕrtos beusi ngaboeboekkeun sarĕng
ngarĕmpoekeun ka saniskantĕn, estoe
sapĕrtos beusi noe ngarĕmĕkkeun, nja ki-
toe eta mĕngke ngaboeboekkeun sarĕng
41 ngarĕmĕkkeun sadajana noe tadi. 'Doepi
pĕrkawis noe katingali koe andjeun, soe-
koena sarĕng ramo soekoena saparo ta-
neuh likĕt pandjoenan, noe saparo deui
beusi teja, nandakeun eta teh karadjaän
pabĕngkah, nanging dina djĕro eta pi-
ajaeun oge kawĕwĕgan beusi, noe mawi
koe andjeun katingali beusi pabaoer sa-
42 rĕng taneuh likĕt lĕjoer. 'Ari pĕrkawis
ramo soekoe saparo beusi, noe saparo
deui taneuh likĕt teja, nandakeun eta
karadjaän saparo teuas, saparo rĕgas.
43 'Doepi pĕrkawis noe katingali koe an-
djeun, beusi pabaoer sarĕng taneuh likĕt
lĕjoer teja, nandakeun eta bakal pabaoer
lantaran binih manoesa, nanging moal
rakĕt batoer pada batoer, nja sakoemaha
beusi hanteu tjampoer sarĕng taneuh
44 likĕt. 'Dĕmi keur djaman eta radja-radja,
ladjĕng Allah sawarga bade ngadĕgkeun
hidji karadjaän [f] anoe moal diroeksak-
keun salalanggĕngna, sarĕng eta kadjĕ-
nĕngan moal ditoeroenkeun ka bangsa
sanes; salĕrĕsna eta bakal ngaboeboek-
keun sarĕng ngeuweuhkeun sadajana ka-
radjaän noe tadi, doepi djinisna mah
45 pitĕtĕpeun salalanggĕngna. 'Kitoe noe
mawi koe andjeun katingali, ti goenoeng
aja hidji batoe ngagolosor teu kalawan
leungeun, seug ngaboeboekkeun eta
beusi, tambaga, taneuh likĕt, perak sa-
rĕng ĕmas teja. Allah noe langkoeng
agoeng geus maparin njaho ka sang
radja pĕrkawis noe pidjadieun djaman
mĕngke; ari impenan teja kantĕnan, sa-
rĕng pibaloekareunana jaktos.

*a* Aj. 34 : 20. *b* Hos. 13 : 3. *c* Jĕs. 28 : 16. *d* Jĕh. 26 : 7. *e* Jĕr. 28 : 14. *f* p. 7 : 27; Ibr. 12 : 28.

46 Tidinja radja Nĕboekadnesar broek
njoeoeh, bari soedjoed ka Daniël, sarta
miwarang koedoe dibaktian koerban ka-
47 daharan djeung seuseungitan. 'Ngawa-
lon radja ka Daniël, kijeu lahirna: Sa-
ĕnja-ĕnjana, Allah maraneh [a] nja eta
Bataraning sakabeh batara djeung Goes-
tining sakabeh radja, toer jasaeun nge-
brehkeun rasijah, boektina andika bisa
48 nganjatakeun eta rasijah. 'Tidinja radja
ngagoengkeun ka Daniël, djeung dipapa-
rin pasihan pirang-pirang sarta galĕde,
malah didjĕnĕngkeun njangking satanah
Baboel, sarta didjĕnĕngkeun kapala para
pangkat, njangking sakabeh boedjangga
49 di Baboel. 'Geus kitoe Daniël noenoe-
hoen ka radja, ladjĕng [b] Sadrak, Mesak
djeung Abed-Nĕgo teja koe radja diang-
kat njangking padamĕlan di tanah Ba-
boel; ari Daniël mah bakoe di lawang
radja.

*a* 5 Moesa 10 : 17. *b* p. 1 : 7.

## PASAL 3.

Hidji mangsa radja Nĕboekadnesar
ngadamĕl hidji djadjalmaän ĕmas,
djangkoengna gĕnĕp poeloeh asta, gĕ-
dena gĕnĕp asta; ari ditangtoengkeunana
2 di lĕbak Doera, di tanah Baboel. 'Toe-
loej radja Nĕboekadnesar miwarang
ngoempoelkeun para goepĕrnoer, para
gĕgĕden djeung para bopati, para pang-
hoeloe, para mantri doenya-brana, para
hakim, para djaksa, djeung sakoer bae
noe njangking kawasa dina tjoetak-tjoe-
tak, sina daratang, bakal njalamĕtkeun
eta djadjalmaän, beunang radja Nĕboe-
3 kadnesar nangtoengkeun teja. 'Tidinja
eta para goepĕrnoer, para gĕgĕden djeung
para bopati, para panghoeloe, para man-
tri doenya-brana, para hakim, para
djaksa, djeung sakoer bae noe njangking
kawasa dina tjoetak-tjoetak teh, karoem-
poel, bakal njalamĕtkeun eta djadjal-
maän, beunang radja Nĕboekadnesar
nangtoengkeun teja; seg ngaradĕg di ha-
reupeun eta djadjalmaän, beunang Nĕ-
4 boekadnesar nangtoengkeun. 'Geus kitoe
hidji mantri ngoendang-ngoendang sarta
bĕdas: Eh, sadaja bangsa, kaom reudjeung
5 basa! ajeuna pada ditimbalan, 'samangsa
ngareungeu sora tandoek, hatong, ka-
tjapi, tarawangsa, tjĕlĕmpoeng, ang-
kloeng, djeung saroepaning bae tatabeu-
han, koedoe pada mĕndĕk sarta soedjoed
ka ijeu djadjalmaän ĕmas, kenging radja
6 Nĕboekadnesar nangtoengkeun. 'Djeung
saha-saha noe teu mĕndĕk sarta teu
soedjoed, eta teh sapada-harita tangtoe
digoebroeskeun ka djĕro pameuleuman

7 seuneu hoeroeng. 'Tina sabab kitoe, dina
mangsa eta, barang eta sakabeh bangsa
ngadarenge sora tandoek, hatong, ka-
tjapi, tarawangsa, tjĕlĕmpoeng, djeung
saroepaning bae tatabeuhan, broek eta
sakabeh bangsa, kaom reudjeung basa
teh marĕndĕk, pada soedjoed ka eta dja-
djalmaän ĕmas, beunang radja Nĕboe-
kadnesar nangtoengkeun teja.
8 Tina pĕrkara eta, dina mangsa harita
sababaraha djalma, oerang Kasdim, nga-
dareuheusan, ngistorikeun oerang Ja-
9 hoedi. 'Pada oendjoekan ka radja Nĕ-
boekadnesar, kijeu pioendjoekna: [a] Moegi
10 sang radja salamĕt salalanggĕngna! 'An-
djeun, noen sang radja! geus maparin
timbalan, jen saha-saha djalma, noe nga-
denge sora tandoek, hatong, katjapi,
tarawangsa, tjĕlĕmpoeng, sarĕng ang-
kloeng, sarawoeh saroepaning bae tata-
beuhan, kĕdah mĕndĕk, sarĕng soedjoed
11 kana eta djadjalmaän ĕmas. 'Ari saha-
saha noe teu mĕndĕk sarĕng teu soe-
djoed, eta teh tinangtos digoebroeskeun
ka djĕro pameuleuman seuneu hoeroeng.
12 'Ngoeningakeun aja djalma, oerang Ja-
hoedi, [b] noe koe andjeun diangkat njĕ-
pĕng padamĕlan di tanah Baboel, nja eta
Sadrak, Mesak sarĕng Abed-Nĕgo teja;
ari eta djalma, noen sang radja! hanteu
nolih ka andjeun; ka batara andjeun eta
hanteu ngabarakti, sarĕng ka djadjal-
maän ĕmas, kenging andjeun nangtoeng-
13 keun teja, eta teu saroedjoed. 'Tidinja
Nĕboekadnesar, bawaning bĕndoe sarta
panas, miwarang ngala eta Sadrak, Me-
sak djeung Abed-Nĕgo; teu lila eta
djalma didareuheuskeun ka pajoeneun
14 radja. 'Pok Nĕboekadnesar ngalahir ka
darinja: Naha Sadrak, Mesak djeung
Abed-Nĕgo! maraneh ngahadja teu nga-
bakti ka batara kami, djeung teu soe-
djoed ka djadjalmaän ĕmas, beunang
15 kami nangtoengkeun teja? 'Ajeuna, oe-
pama maraneh sanggoep, samangsa nga-
denge sora tandoek, hatong, katjapi,
tarawangsa, tjĕlĕmpoeng, djeung ang-
kloeng, sarta saroepaning bae tatabeu-
han, seg maraneh mĕndĕk djeung saroe-
djoed kana eta djadjalmaän, beunang
kami njijeun teja, [nja hade]; sabalikna,
oepama maraneh teu saroedjoed mah,
sapada-harita maraneh tangtoe digoe-
broeskeun ka djĕro pameuleuman seu-
neu hoeroeng; [c] djeung saha batara, noe
pibisaeun ngaleupaskeun maraneh ti
16 leungeun kami? 'Ngawangsoel Sadrak,
Mesak djeung Abed-Nĕgo teh, kijeu
wangsoelanana ka radja: Noen, sang
Nĕboekadnesar! pĕrkawis eta simkoe-
ring teu kĕdah ngawangsoel ka andjeun.
17 'Madak kitoe mah, Allah simkoering,
anoe dibaktos koe simkoering, [d] lang-
koeng ijasa ngaleupaskeun simkoering
ti djĕro pameuleuman seuneu hoeroeng;
eta, noen sang radja! tinangtos ngaleu-
paskeun simkoering ti panangan an-
18 djeun. 'Nadjan teu dileupaskeun ge, sing
kaoeningakeun koe andjeun, sang pra-
boe! ari ka batara andjeun simkoering
taja pangintĕn ngabakti, sarĕng ka dja-
djalmaän ĕmas, kenging andjeun nang-
toengkeun teja, simkoering taja pangin-
19 tĕn soedjoed. 'Tidinja Nĕboekadnesar
djadi pinoeh koe bĕndoe, sarta pameun-
teuna salin roepa tina hal Sadrak, Me-
sak djeung Abed-Nĕgo. Pok andjeunna
nimbalan, koedoe geura dipanaskeun pa-
meuleuman, toedjoeh patikĕlaneun ti di-
20 panaskeunana sasari. 'Sarta djalma noe
pangpĕrkosana dina balad andjeunna,
koe andjeunna pada dipiwarang ngaring-
koes Sadrak, Mesak djeung Abed-Nĕgo,
soepaja digoebroeskeun ka djĕro pameu-
21 leuman seuneu hoeroeng. 'Pek eta djal-
ma diraringkoes, tĕtĕp ngaranggo lan-
tjinganana, koetangna, sorbanna djeung
raksoekanana; boes pada digoebroes-
keun ka djĕro pameuleuman seuneu hoe-
22 roeng. 'Tina sabab eta, reh timbalan
radja angkĕr, djeung pameuleuman teh
panas katjida, noe matak eta djalma,
noe ngoenggahkeun Sadrak, Mesak
djeung Abed-Nĕgo teja, paraeh kalentab
23 koe seuneu. 'Ari eta djalma noe tiloean
teh, nja eta Sadrak, Mesak djeung Abed-
Nĕgo teja, pada ninggang ka djĕro pa-
meuleuman seuneu hoeroeng, beunang
24 ngaringkoes. 'Tidinja radja Nĕboekadne-
sar kageteun, neut ngadĕg bari njĕblak;
pok radja ngalahir ka para pangrĕmpa-
ganana: Naha lain tiloe djalma noe koe
oerang digoebroeskeun ka djĕro seuneu,
beunang ngaringkoes teh? Ngawangsoel
sadajana, kijeu wangsoelanana ka radja:
25 Noen, sang radja! lĕrĕs pisan. 'Ngalahir
deui radja, kijeu lahirna: Toeh, kami
nendjo djalma opat, pada oetjoel, keur

leuleumpangan di djĕro seuneu, sarta
taja pisan tjotjengna; ari roepana noe
26 kaopat siga poetra batara. 'Tidinja Nĕ-
boekadnesar ngadeukeutan kana lawang
eta pameuleuman seuneu hoeroeng; pok
ngalahir, kijeu lahirna: Eh Sadrak, Me-
sak djeung Abed-Nĕgo, [e] abdi Allah noe
leuwih agoeng! geura baridjil, hijap ka
darijeu! Djol Sadrak, Mesak djeung Abed-
Nĕgo pada ka loewar ti djĕro seuneu.
27 'Toeloej para goepĕrnoer, para gĕgĕden
djeung para bopati, kitoe deui para pang-
rĕmpagan radja, pada koempoel, nari-
ngali [f] jen seuneu teh teu kawasa ka
salira eta djalma-djalma; ari ramboetna
hanteu toetoeng, djeung lantjinganana
hanteu ganti roepa, malah djinisna teu
kasorang baoe seuneu-seuneu atjan.
28 'Ngalahir Nĕboekadnesar, kijeu lahirna:
Sagala poedji ka Allah Sadrak, Mesak
djeung Abed-Nĕgo, noe geus miwarang
[g] malaikatna, djeung ngaleupaskeun ab-
dina, noe ngarandĕl ka andjeunna, sarta
ngaganti parentah radja, toer njĕrahkeun
awakna, teu ngabarakti djeung teu sa-
roedjoed ka batara naon bae, ari nga-
29 baktina ngan ka Allahna bae. 'Mana ka-
mi mere parentah, sing saha-saha bangsa,
kaom atawa basa, noe ngomong ngago-
rengkeun ka Allah Sadrak, Mesak djeung
Abed-Nĕgo, [h] eta mangke dipotong-po-
tong, sarta imahna didjadikeun djarian;
sabab taja deui batara, noe bisa ngaleu-
30 paskeun tjara kitoe pĕtana. 'Tidinja
radja ngaloeloeskeun eta Sadrak, Mesak
djeung Abed-Nĕgo dina tanah Baboel.

*a* p. 2 : 4. *b* p. 2 : 49. *c* 2 Radj. 18 : 35. *d* Jĕs. 43 : 2. *e* p. 6 : 21. *f* Ibr. 11 : 34. *g* p. 6 : 23. *h* p. 2 : 5.

## PASAL 4.

Soerat kami, radja Nĕboekadnesar, da-
tĕng sakabeh bangsa, kaom reudjeung
basa, noe tjaritjing di satoengkĕbing
boemi: moegi-moegi maraneh pada di-
2 woewoehan nja kasĕnangan! 'Kami sĕdja
rek ngoewarkeun tanda djeung moedji-
djat, noe geus didamĕl ka diri kami koe
3 Allah noe langkoeng agoeng. 'Amboe,
tandana aja sakitoe arahengna, sarta
moedjidjatna aja sakitoe maratihna!
[a] Karadjaän andjeunna nja karadjaän
langgĕng, djeung kadjĕnĕngan andjeun-
na tĕtĕp di sagala toeroenan-toeroenan.

*a* Djab. 145 : 13.

4 Kami Nĕboekadnesar keur gĕnah di
djĕro gĕdong kami, sarta keur moeloes
5 di djĕro padalĕman kami. 'Mangsa eta
kami boga impian, sarta matak reuwas
ka kami; ari gĕndoe-rasa dina pasarean
kami, reudjeung tetendjoan pikir kami,
6 matak njĕblak diri kami. 'Toeloej kami
mere parentah ngadeuheuskeun ka ha-
reupeun kami sakabeh boedjangga di
Baboel, soepaja ka kami nganjahokeun
7 pibaloekareunana eta impian. 'Tidinja
ngadareuheusan [a] sagala pandita, djoe-
roe tĕnoeng, ahli Kasdim sarta djoeroe
torah; heug eta impian koe kami ditjari-
takeun ka darinja, tapi teu barisaeun
nganjahokeun ka kami pibaloekareuna-
8 na. 'Ahir-ahir ka kami ngadeuheusan
Daniël, [b] anoe ngaran Beltĕsasar, katĕlah
koe batara kami; ari eta teh [c] katjalikan
koe soekma batara saroetji, sarta koe
kami ditjaritaän eta impian, [nja kijeu]:
9 'Eh Beltĕsasar, kapala pandita! kami
teh njaho, jen andika katjalikan soekma
batara saroetji, djeung sagala rasijah
taja noe matak soesah ka andika; tjik,
geura bedjakeun tetendjoan impian ka-
mi, anoe katendjo koe kami, sarta djeung
10 pibaloekareunana! 'Ari eta tetendjoan
pikir kami dina pasarean kami teh kijeu:
koe kami katendjo, beh aja hidji kai di
tĕngah-tĕngah boemi, sarta liwat saking
11 loehoerna. 'Kai teja nja gĕde nja koewat,
djeung loehoerna [d] nĕpi ka langit, wani
katendjona nĕpi ka satoengtoeng boemi.
12 'Daoenna aloes, djeung boewahna loba,
mahi keur hakaneun sakabehna; ari sa-
satoan darat ngijoehan di handapeuna-
na, djeung manoek awang-awang pada
ngĕnggon dina dahan-dahanna, sarta sa-
13 niskara daging ditjoekoepan ti eta.'Kami
nendjo deui sadjĕro tetendjoan pikir ka-
mi dina pasarean kami teja, beh aja hidji
djoeroe kĕmit, sarta soetji, loengsoer ti
14 langit. 'Eta seg njaoer sarta bĕdas, kijeu
saoerna: Ijeu kai geura toewar, dahanna
toetoehan, daoenna pahpralan, djeung
boewahna awoerkeun; sasatoan sina ma-
laboer ti handapeunana, kitoe deui ma-
15 noek-manoek tina dahan-dahanna.' Ngan
ari toenggoel djeung akarna mah kari-
keun dina taneuh, sarta tĕrapan rante
beusi djeung tambaga dina djoekoet
tĕgal; djeung sina kabaseuhan koe tji-
iboen awang-awang, sarta sina sadoeoem

djeung sasatoan dina djoekoet boemi.
16 'Hatena hate manoesa bakal diganti, nja
dipaparin hate sato; sarta toedjoeh
mangsa pinjorangan ka dinja ganti-ganti.
17 'Eta kitoe dawoehan tina poetoesan para
djoeroe kĕmit, djeung kitoe pangĕrsa-
keun tina lahiran para soetji; noe dipan-
dang, soepaja sakoer noe goemĕlar pa-
da nganjahokeun, jen noe Langkoeng
Agoeng teja noe kawasa ka sagala kara-
djaän manoesa, sarta dipaparinkeunana
ka saha bae kĕrsana, toer jasaeun ma-
noesa noe panghandapna didjĕnĕngkeun
18 njangking ka dinja. 'Tah, kitoe noe koe
kami, radja Nĕboekadnesar, katendjo
dina impian; ari andika, eh Beltĕsasar!
geura bedjakeun pibaloekareunana, sa-
pedah sakabeh boedjangga di karadjaän
kami teu barisaeun nganjahokeun ka
kami pibaloekareunana; dĕmi andika
mah bisa, da katjalikan soekma batara
saroetji. *a* p. 2:27. *b* p. 2:26. *c* p. 5:11, 14. *d* Aj. 20:6.
19 Tidinja Daniël, noe ngaran Beltĕsasar
teh, mĕlĕngĕk sakeudeung, sarta pikira-
nana matak njĕblak dirina. Pok radja
ngalahir, kijeu lahirna: Eh Beltĕsasar!
poma oelah njĕblak koe eta impian, ata-
wa koe pibaloekareunana. Ngawang-
soel Beltĕsasar, kijeu wangsoelanana:
Noen goesti! eta impenan moegi toemĕ-
rap ka noe gareulah ka andjeun, kitoe
deui pibaloekareunana ka satroe-satroe
20 andjeun! 'Eta kai, noe katingali koe an-
djeun, noe gĕde nja koewat, sarĕng loe-
hoerna dongkap ka langit, moenggah
katendjona di satoengkĕbing boemi;
21 'anoe aloes daoenna, sarĕng loba boe-
wahna, tjĕkap keur tĕdaeun sadajana,
noe handapeunana ditjitjingan sasatoan
darat, sarawoeh manoek awang-awang
ngĕnggonna dina dahan-dahanna teja:
22 'eta teh nja andjeun, sang radja, noe
geus djadi agĕng nja koewat; karantĕn
kaägoengan andjeun estoe gĕde, moeng-
gah dongkap ka langit, sarĕng kawasa
andjeun dongkap ka toengtoeng boemi.
23 'Doepi pĕrkawis sang radja ningali hidji
djoeroe kĕmit, sarĕng soetji, loengsoer
ti langit, bari misaoer, jen: Ijeu kai
geura toewar, sarta roeksakkeun; ngan
ari toenggoel djeung akarna mah kari-
keun dina taneuh, sarta tĕrapan rante
beusi djeung tambaga dina djoekoet tĕ-
gal; djeung sina kabaseuhan koe tji-
iboen awang-awang, sarta sina sadoe-
oem djeung sasatoan tĕgal, tĕpi ka toe-
djoeh mangsa geus njorang ka dinja
24 ganti-ganti teja: 'kijeu, noen sang radja!
pibaloekareunana, sarĕng nja eta djadi
poetoesan noe Langkoeng Agoeng, bade
25 ditĕrapkeun ka goesti sang radja: 'ari
andjeun teh bade disoentroengkeun ti
bangsa manoesa, nja pingĕnggoneun sa-
sarĕngan djeung sasatoan tĕgal; eta an-
djeun bade disina dahar djoekoet sapĕr-
tos sapi, sarawoeh bade kabaseuhan koe
tji-iboen awang-awang, sarĕng toedjoeh
mangsa pinjorangeun ka andjeun ganti-
ganti; dongkap ka andjeun ngoeninga-
keun, jen noe Langkoeng Agoeng teja
noe kawasa ka sadaja karadjaän ma-
noesa, sarĕng dipaparinkeunana ka saha
26 bae kĕrsana. 'Ari pilahir, toenggoel
djeung akar eta kai karikeun teja, har-
tosna karadjaän andjeun pitĕtĕpeun deui
ka andjeun, dimana andjeun geus ngoe-
ningakeun, [a] jen Sawarga noe njangking
27 kawasa. 'Koe pĕrkawis eta, noen sang
radja! moegi-moegi kamanah ijeu piha-
toer simkoering, sarĕng moegi mitjeun
dosa andjeun, gĕntos koe kabĕnĕran;
kitoe deui kaäwonan andjeun gĕntos koe
mikoernija ka noe kabalangsak, malah-
mandar dipandjangkeun kagĕnahan an-
djeun. *a* Djab. 115:3.
28 Sakabeh noe tadi teja toemĕrap ka
29 radja Nĕboekadnesar. 'Kaheuleutan doe-
wa wĕlas boelan, radja keur angkat-ang-
katan dina loehoer padalĕman karadjaän
30 di Baboel. 'Pok radja ngalahir, kijeu
lahirna: [a] Naha eta teh lain Baboel gĕde,
beunang aing njijeun baris dajeuh kara-
djaän, koe kabĕdasan kawasa aing, sarta
31 baris njohorkeun kamoeljaän aing? 'Sa-
bot eta kasaoeran aja dina lambĕj radja,
datang gĕntra ti langit, kijeu: Maneh,
radja Nĕboekadnesar! dibedjaän, kara-
32 djaän teh geus ingkah ti maneh. 'Sarta
maneh bakal disoentroengkeun ti bangsa
manoesa, nja pingĕnggoneun babarĕngan
djeung sasatoan tĕgal; eta maneh bakal
disina njatoe djoekoet sapĕrti sapi, sarta
toedjoeh mangsa pinjorangeun ka ma-
neh ganti-ganti, tĕpi ka maneh nganja-
hokeun, jen noe Langkoeng Agoeng teja
noe kawasa ka sagala karadjaän ma-
noesa, sarta dipaparinkeunana ka saha
33 bae kĕrsana. 'Sapada-harita ge eta

lahiran boekti ka Nĕboekadnesar; seg
andjeunna disoentroengkeun ti bangsa
manoesa, sarta dahar djoekoet sapĕrti
sapi, djeung salirana kabaseuhan koe
tji-iboen awang-awang, datang ka boe-
loena pandjang sapĕrti boeloe galoedra,
kitoe deui koekoena sapĕrti koekoe ma-
34 noek.'Dĕmi geus toetoep mangsana, seg
kami Nĕboekadnesar tjĕngkat, tanggah
ka langit, sarta ingĕtan kami datang deui
ka kami; toeloej kami moedji ka noe
Langkoeng Agoeng, sarta kami njoe-
koerkeun djeung ngamoeljakeun ka noe
Djoemĕnĕng salalawasna; karana ka-
djĕnĕngan andjeunna nja kadjĕnĕngan
langgĕng, djeung karadjaän andjeunna
35 tĕtĕp di sagala toeroenan-toeroenan.'Ari
sakoer noe tjaritjing di boemi [b] dima-
nahna sapĕrti noe teu aja; sarta mida-
mĕlna ka balad sawarga djeung ka noe
tjaritjing di boemi koemaha bae kĕr-
sana; djeung taja noe bisa ngepeskeun
pananganana, [c] atawa oendjoekan ka
andjeunna: Andjeun teh midamĕl naon?
36 'Dina mangsa eta ingĕtan kami datang
deui ka kami; kitoe deui kamoeljaän
karadjaän kami, kaägoengan kami djeung
tjahaja kami datang deui ka kami; ari
sagala pangrĕmpagan kami reudjeung
gĕgĕden kami pada manggihan ka kami,
sarta kami diadĕgkeun njangking deui
karadjaän kami, malah kami liwat sa-
37 king nja diwoewoehan kaägoengan.'Ajeu-
na kami Nĕboekadnesar njoekoerkeun,
djeung ngagoengkeun, sarta ngamoel-
jakeun ka Radja sawarga; karana [d] sa-
kabeh dadamĕlanana sajakti, djeung sa-
gala djalanna balĕnĕr; sarta sakoer noe
loemakoena kalawan [e] angkoeh, andjeun-
na langkoeng ijasa ngahandapkeun.

*a* Sil. 16 : 18. *b* Jĕs. 40 : 17. *c* Aj. 9 : 12; Jĕs. 43 : 13.
*d* 5 Moesa 32 : 4. *e* Djab. 138 : 6; p. 5 : 20.

## PASAL 5.

Hidji mangsa radja Belsasar mestakeun
rosa pisan ka para gĕgĕdenna noe
sareboe, sarta ngaleueut anggoer ha-
2 reupeun eta noe sareboe. 'Barang keur
ngaraos anggoer, Belsasar miwarang njo-
kot [a] paparabotan ĕmas-perak, beunang
Nĕboekadnesar ramana ngabidjilkeun
tina kabah di Jĕroesalem teja; kĕrsana
dianggo ngaleueut koe salira radja, koe
para gĕgĕdenna, koe garwa-garwana
3 djeung koe sĕlir-sĕlirna. 'Teu lila eta
paparabotan ĕmas, anoe beunang nga-
bidjilkeun tina kabah gĕdong Allah di
Jĕroesalem teja, disanggakeun; seg koe
radja djeung para gĕgĕdenna, koe garwa-
garwana djeung sĕlir-sĕlirna dianggo
4 ngaleueut.'Pada ngaleueut anggoer, bari
maroedji ka aällahan sipat ĕmas, sipat
perak, sipat tambaga, sipat beusi, sipat
5 kai djeung sipat batoe. 'Waktoe harita
keneh tembong ramo leungeun manoesa,
keur noelis pabĕnĕran adjoeg, dina bilik
kapoer padalĕman radja; sarta koe radja
katingali eta sapotong leungeun noe
6 noelis teh. 'Tidinja radja teh owah tjah-
jana, djeung mamanahanana matak njĕ-
blakkeun andjeunna; ari tatali ang-
kengna laleuleus, sarta dĕkoena njoro-
7 tjod. 'Heug radja miwarang sarta bĕdas,
koedoe ngadeuheuskeun [b] djoeroe-djoeroe
tĕnoeng, ahli-ahli Kasdim djeung djoe-
roe-djoeroe torah. Pok radja ngalahir,
kijeu lahirna ka eta sakoer boedjangga
di Baboel: Saha-saha djalma noe bisa
matja eta toelisan, sarta ka kami nga-
bedjakeun panghartina, nja eta tangtoe
dipakeanan woengoe, djeung beuheung-
na dikongkorongan ĕmas, sarta rek di-
djadikeun pangkat katiloe dina kara-
8 djaän. 'Tidinja eta sakabeh boedjangga
radja boes arasoep, tapi taja noe bi-
saeun matja eta toelisan, soemawonna
ngoendjoekkeun panghartina ka radja.
9 'Toeloej radja Belsasar mingkin soemĕ-
blak, sarta beuki [c] owah tjahjana; da-
10 lah gĕgĕdenna pada baringoengeun.'Tina
sabab sasaoeran radja djeung para gĕ-
gĕdenna, gantjang radja istri sĕpoeh
lĕbĕt ka gĕdong pesta. Pok radja istri
misaoer, kijeu saoerna: [d] Moegi sang
radja salamĕt salalanggĕngna! Mama-
nahan andjeun montong matak njĕblak
ka andjeun, sarĕng tjahja andjeun mon-
11 tong owah. 'Aja hidji djalma dina ka-
radjaän andjeun, [e] anoe katjalikan soek-
ma batara saroetji; ari eta teh keur
djaman rama andjeun kapĕndak tĕrang
pikir, reja pangarti sarĕng kapintĕran,
nandingan kapintĕran batara; noe mawi
koe radja Nĕboekadnesar, rama andjeun,
eta teh [f] didjĕnĕngkeun kapala pandita,
djoeroe tĕnoeng, ahli Kasdim sarĕng
djoeroe torah; koe rama andjeun pisan,
12 sang radja! 'Tina sabab eta kapĕndak

katjalikan soekma poendjoel, sarĕng reja
kanjaho, toer reja pangarti, bisaeun
ngabaloekarkeun impian, moekakeun
soewal sarĕng ngoedar tjangreud; nja
eta [g] Daniël, noe koe radja dilandi Bel-
tĕsasar teja. Soemangga, ajeuna saoer
eta Daniël; tangtoe ngoendjoekkeun
panghartosna. *a* p. 1 : 2. *b* p. 4 : 6, 7. *c* p. 7 : 28.
*d* p. 2 : 4; 6 : 7. *e* p. 4 : 9. *f* p. 2 : 48. *g* p. 1 : 7.
13 Gantjang Daniël dideuheuskeun ka
pajoeneun radja. Pok radja ngalahir,
kijeu lahirna ka Daniël teh: Naha an-
dika teh Daniël, [a] kaäsoep bobojongan
ti Joeda, noe koe radja, ama kami,
14 ditjandak ti Joeda teja? 'Kami meu-
nang bedja hal andika, jen andika ka-
tjalikan soekma batara, sarta kapang-
gih andika teh tĕrang pikir, reja pa-
15 ngarti djeung leuwih pintĕr. 'Ari ajeuna
boedjangga-boedjangga djeung djoeroe-
djoeroe tĕnoeng geus didareuheuskeun
ka hareupeun kami, sina matja eta toe-
lisan, djeung sina ka kami nganjaho-
keun panghartina; tatapi teu barisaeun
ngabedjakeun panghartina eta omongan.
16 'Seg kami teh meunang bedja hal an-
dika, jen andika bisa mere katĕrangan,
sarta ngoedar tjangreud. Ajeuna oepama
andika bisa matja eta toelisan, sarta
ka kami nganjahokeun panghartina,
tangtoe andika dipakeanan woengoe,
djeung beuheung andika dikongkoro-
ngan ĕmas, sarta andika didjadikeun
17 pangkat katiloe dina karadjaän. 'Tidinja
Daniël ngawangsoel, kijeu wangsoela-
nana ka pajoeneun radja: Pasihan an-
djeun, soemangga, tĕtĕp di andjeun, sa-
rĕng gandjaran andjeun lelerkeun ka
noe sanes bae; parandene kitoe sim-
koering sĕdja mangmatjakeun eta toe-
lisan bade sang radja, sarĕng panghar-
tosna koe simkoering bade dioeninga-
18 keun. 'Mĕnggahing andjeun teja, sang
radja! Allah noe langkoeng agoeng ka
rama andjeun Nĕboekadnesar maparin
karadjaän, kaägoengan, kahormatan sa-
19 rawoeh kamoeljaän; 'sarĕng tina ka-
agoengan, noe geus dipaparinkeun ka
andjeunna, sadajana bangsa, kaom sa-
rĕng basa moenggah pada ngagidir sa-
rĕng baloewas di pajoeneunana; mana-
mana noe dikĕrsakeun dipaehan, nja
dipaehan, sarĕng mana-mana noe dikĕr-
sakeun dihiroepan, nja dihiroepan; mana-
mana noe dikĕrsakeun dika-loehoerkeun,
nja dika-loehoerkeun, sarĕng mana-mana
noe dikĕrsakeun dika-handapkeun, nja
20 dika-handapkeun. 'Dĕmi keur mangsa [b]
manahna djadi loehoer, sarĕng soekmana
djadi heuras, moenggah lampahna koe-
malantjang, seug andjeunna diloengsoer-
keun tina korsi karadjaänana, sarĕng
kamoeljaänana dileungitkeun ti andjeun-
21 na. 'Ladjĕng andjeunna [c] disoentroeng-
keun ti bangsa manoesa, ari manahna
disamikeun sarĕng hate sato, sarawoeh
ngĕnggonna sasarĕngan djeung kalde
leuweung; disina dahar djoekoet sapĕrtos
sapi, sarĕng salirana kabaseuhan koe
tji-iboen awang-awang; dongkap ka rama
andjeun ngoeningakeun, jen Allah noe
langkoeng agoeng teja noe kawasa ka
sadaja karadjaän manoesa, sarĕng saha
bae noe dikĕrsakeun, nja eta noe didjĕ-
22 nĕngkeun njangking ka dinja. 'Dĕmi an-
djeun Belsasar poetrana hanteu nga-
rĕndahkeun manah andjeun, sanadjan
andjeun oeninga eta sadaja pĕrkawis.
23 'Salĕrĕsna andjeun ngagoengkeun pri-
badi, ngamaha ka Goestining sawarga;
ari paparabotan gĕdongna dibawa ka
pajoeneun andjeun, seg andjeun sarĕng
para gĕgĕden, garwa-garwa sarĕng sĕlir-
sĕlir andjeun pada ngaleueut anggoer
nganggo eta, bari andjeun moedji ka
aällahan sipat perak, sipat ĕmas, sipat
tambaga, sipat beusi, sipat kai sarĕng
sipat batoe, [d] noe teu neuleu, teu nga-
denge, sarĕng taja kanjahona; sawang-
soelna ari Allah, [e] anoe njĕpĕng na-
pas andjeun sarĕng kagoengan sadajana
djalan andjeun mah, eta koe andjeun
24 hanteu dimoeljakeun. 'Tidinja ti pajoe-
neun andjeunna didatangkeun sapotong
leungeun, sarĕng njĕrat eta toelisan.
25 'Dĕmi eta toelisan noe disĕrat teh kijeu:
26 Mĕne, mĕne, tĕkel, oeparsin. 'Kijeu pang-
hartosna eta omongan: Mĕne, hartosna:
Allah geus ngetang lamina karadjaän
andjeun, sarĕng geus didongkapkeun ka
27 tjatjapna. 'Tĕkel, hartosna: andjeun geus
ditimbang dina taradjoe, sarĕng kapĕn-
28 dak andjeun kirang. 'Pĕres, hartosna:
karadjaän andjeun geus dibeulah, sa-
rĕng dipaparinkeun ka oerang Madajin
29 sarawoeh ka oerang Persi. 'Tidinja Bel-
sasar maparin timbalan, seug Daniël
dipakeanan woengoe, djeung beuheungna

dikongkorongan ĕmas, sarta dioetara-
keun hal Daniël, jen didjadikeun pang-
30 kat katiloe dina karadjaän.'Dina peuting
harita keneh [f] Belsasar, radja Kasdim
teja, dipaehan. *a* p. 1:3. *b* p. 4:30. *c* p. 4:25.
*d* Djab. 135:15. *e* Aj. 10:12; 34:21. *f* Jĕs. 21:4;
Jĕr. 51:39.

## PASAL 6.

Ari Darioes, [a] bangsa Madajin, nam-
pana karadjaän keur oemoer gĕnĕp
2 poeloeh doewa taoen. 'Dĕmi pangĕrsa
Darioes ngadjĕnĕngkeun saratoes doewa
poeloeh goepĕrnoer, baris njangking ka-
radjaän; diajakeunana di sakoeriling ka-
3 radjaän. 'Ari noe njangking ka eta, aja
tiloe papatih, sarta noe hidji Daniël;
djeung eta goepĕrnoer-goepĕrnoer kamis-
tian ngatoerkeun balitoeng ka noe ti-
4 loean, soepaja radja oelah roegi. 'Tidinja
Daniël teh ngabajahkeun ka kantja pa-
patih djeung ka para goepĕrnoer, tina
sabab katjalikan [b] soekma poendjoel;
mana radja aja pikĕrsaeun Daniël rek
didjĕnĕngkeun njangking sakaradjaän
5 kabeh. 'Tidinja eta kantja papatih reu-
djeung para goepĕrnoer pada nejangan
pisababeun, hajang meunang keur ngĕ-
lakkeun Daniël hal karadjaän; tapi wĕ-
leh, teu pisan manggih sabab atawa ka-
gorengan, sapedah Daniël satoehoe; naon
oge kasalahan atawa kagorengan taja
6 noe kapanggih di Daniël. 'Tidinja eta
djalma ngaromong: Oerang hamo mang-
gih sabab, naon oge, keur ngĕlakkeun
eta Daniël, kadjaba lamoen manggih
baris njilakakeun ka dinja hal hoekoem
7 Allahna. 'Geus kitoe eta papatih reu-
djeung para goepĕrnoer teh ragĕm nga-
dareuheusan ka radja, sarta aroendjoe-
kan kijeu: Noen, sang radja Darioes!
8 [c] moegi salamĕt salalanggĕngna. 'Sada-
jana papatih karadjaän, gĕgĕden sarĕng
goepĕrnoer, pangrĕmpagan sarawoeh bo-
pati, geus badami, nĕda radja makonkeun
papakon, sarĕng nangtoskeun larangan,
jen saha-saha noe njoehoenkeun naon-
naon ka saha bae, ka batara atanapi
ka manoesa, sadjĕro tiloe poeloeh dintĕn,
kadjabi ka andjeun, sang radja, nja eta
tanwande digoebroeskeun ka gorowong
9 singa. 'Ajeuna, noen sang radja! moegi
makonkeun larangan kitoe, sarĕng sĕ-
ratna moegi ditawis, soepaja teu kenging
dirobahkeun, [d] koemaha bijasa parentah
Madajin sarĕng Persi, noe teu keuna koe
10 leungit. 'Tina sabab eta pihatoer, radja
Darioes teh toeloej nawis sĕrat djeung
larangan kitoe.
*a* p. 9:1. *b* p. 5:12. *c* p. 2:4. *d* Est. 1:19; 8:8.

11 Mangsa Daniël tĕrangeun, jen geus
ditawis sĕrat kitoe, toeloej Daniël asoep
ka boemina; (dĕmi Daniël teh dina lo-
tengna make djandela molongpong, [a]
njanghareup ka Jĕroesalem;) sarta [b] ti-
loe waktoe sapoë Daniël teh tapak-toeoer,
nĕnĕda djeung moedji soekoer ka pajoe-
neun Allahna, koemaha lampahna ti ba-
12 bareto. 'Tidinja djalma teja ragĕm da-
ratang, njampak Daniël keur nĕnĕda
djeung sasambat ka pajoeneun Allahna.
13 'Gantjang pada ngadeuheusan, sarta
aroendjoekan ka pajoeneun radja hal
larangan radja teja, kijeu: Noen, andjeun
lain nawis larangan, jen saha-saha djal-
ma noe njoehoenkeun naon-naon ka saha
bae, ka batara atanapi ka manoesa, sa-
djĕro tiloe poeloeh dintĕn, kadjabi ka
andjeun, sang radja, nja eta tanwande
digoebroeskeun ka gorowong singa teja?
Ngawalon radja, kijeu lahirna: Poegoeh
eta pĕrkara, [c] koemaha bijasa parentah
Madajin djeung Persi, noe teu keuna koe
14 leungit. 'Tidinja eta pada oendjoekan
deui, kijeu pioendjoekna ka pajoeneun
radja: Noen, Daniël, [d] noe kalĕbĕt bo-
bojongan ti Joeda teja, hanteu nolih ka
andjeun, sang radja, soemawonna kana
larangan, kenging andjeun nawis teja;
salĕrĕsna eta teh sok nĕnĕda bae, nĕnĕ-
15 dana tiloe waktoe sadintĕn. 'Barang
radja ngadangoe omongan kitoe, kalang-
koeng-langkoeng nja ngangrĕs, sarta nga-
manah-manah ka Daniël, hojongeun nga-
leupaskeun inja; malah dongkap ka
soeroep panon-poë radja teh ngabaroe-
bahkeun andjeun, hojongeun mitoeloeng
16 ka Daniël. 'Tidinja eta djalma ragĕm
ngadareuheusan deui ka radja, sarta
aroendjoekan ka radja kijeu: Noen, sang
radja! moegi emoet, jen parentah Ma-
dajin sarĕng Persi, ari sadajana larangan
sarĕng papakon, noe geus dipakonkeun
koe radja, hanteu kenging dirobahkeun.
17 'Tidinja radja maparin timbalan, seug
Daniël diala, bari toeloej digoebroeskeun
ka gorowong singa. Pok radja ngalahir,
kijeu lahirna ka Daniël: Allah andika,
noe koe andika dibakti teu pĕtot-pĕtot,

nja eta moegi ngaloepoetkeun ka andika!
18 'Pek djalma njokot hidji batoe, diteun-
deun dina lijang gorowong, [e] sarta batoe
teh koe radja ditjap sakali koe tjingtjin
andjeunna djeung koe tjingtjin para gĕ-
gĕdenna, sangkan hal pĕrkara Daniël
19 oelah datang ka barobah. 'Tidinja ra-
dja moelih ka padalĕmanana, sarta
saoem sapeupeuting, djeung teu miwa-
rang ngasoepkeun tatabeuhan ka pa-
joeneunana, sarta teu jasaeun koelĕm.
20 'Geus kitoe radja barang braj padjar
tanghi, toeloej angkat gagantjangan ka
21 gorowong singa teja. 'Ari geus deukeut
ka gorowong teh, radja njambat ka Da-
niël, gĕntrana mĕlas-mĕlis; ngalahir ra-
dja, kijeu lahirna ka Daniël teh: Ĕh
Daniël, [f] abdi Allah noe djoemĕnĕng!
koemaha ari Allah, noe dibakti koe an-
dika teu pĕtot-pĕtot teja, jasaeun nga-
22 loepoetkeun andika tina singa? 'Gantjang
Daniël oendjoekan ka radja: Noen, sang
radja! moegi salamĕt salalanggĕngna.
23 'Soemoehoen, Allah simkoering geus mi-
warang [g] malaikatna, sarĕng [h] ngaba-
lĕmkeun soengoet singa, taja noe nga-
ganggoe ka simkoering; sarehing sim-
koering di pajoeneun andjeunna kapĕndak
bĕrĕsih; nadjan ka linggih andjeun oge,
sang radja! simkoering teu milampah
24 awon. 'Tidinja radja kalangkoeng-lang-
koeng nja boengahna, sarta miwarang
Daniël koedoe dihandjatkeun tina goro-
wong. Prak Daniël dihandjatkeun tina
gorowong, kapĕndak taja pisan tjatjadna,
25 sapedah pĕrtjajaeun ka Allahna. 'La-
djĕng radja miwarang ngala eta djalma-
djalma, noe ngistorikeun Daniël teja;
pek pada digoebroeskeun ka gorowong
singa, nja dirina djeung anak-ewena; ari
eta tatjan narĕpi kana dasar gorowong,
geus dirarontok manten koe singa; na-
djan toelangna ge sakabeh diboeboek-
keun. *a* 1 Radj. 8 : 38, 48. *b* Djab. 55 : 18. *c* p. 2 : 5, 8. *d* p. 5 : 13. *e* Est. 3 : 12; Mat. 27 : 66. *f* p. 3 : 26. *g* p. 3 : 28. *h* Ibr. 11 : 33.

26 Tidinja radja Darioes njĕratan ka sa-
kabeh bangsa, kaom reudjeung basa,
noe tjaritjing di satoengkĕbing boemi:
[a] Moegi-moegi maraneh pada diwoewoe-
27 han nja kasĕnangan! 'Ijeu kami mere
parentah, jen di sawĕwĕngkon karadjaän
kami koedoe pada ngagidir djeung sijeun
di pajoeneun Allah Daniël; karana nja
eta Allah noe djoemĕnĕng, sarta tĕtĕp
salalanggĕngna; [b] ari karadjaän andjeun-
na hanteu keuna roeksak, djeung kadjĕ-
nĕngan andjeunna pidongkapeun ka pa-
28 noengtoengan. 'Andjeunna noe ijasa nga-
leupaskeun djeung mitoeloeng, sarta
andjeunna noe ngadamĕl tanda djeung
moedjidjat di langit sarta di boemi; nja
andjeunna noe geus ngaloepoetkeun Da-
niël ti pangawasa singa.
29 Ari Daniël teja loeloes dina karadjaän
Darioes, kitoe deui dina karadjaän Ko-
res, bangsa Persi. *a* p. 4 : 1. *b* p. 4 : 3, 34.

## PASAL 7.

Mangsa kahidji taoenna [a] Belsasar teja
djoemĕnĕng radja Baboel, harita Da-
niël meunang impian sarta tetendjoan
pikir dina pasareanana; tidinja eta im-
pian koe Daniël ditoeliskeun, ringkĕsna
2 pĕrkara noe ditjaritakeun. 'Pok Daniël
mitjatoer, kijeu tjatoerna: Kaoela nendjo
dina tetendjoan kaoela ti peuting, doe-
madakan, noe opat angin awang-awang
goeroedag ngagĕlĕboeg ka laoet gĕde.
3 'Djeung opat sato galĕde [b] aroenggah
tina laoet, beda-beda batoer pada ba-
4 toer. 'Noe mimiti djiga singa, sarta djang-
djangan tjara galoedra; koe kaoela di-
tendjo, datang ka didoedoet djangdjang-
na; heg eta teh didjoengdjoengkeun ti
boemi, sarta disina nangtoeng koe doe-
wa soekoe tjara manoesa, djeung dipapa-
5 rin hate manoesa. 'Beh aja deui sato,
nja eta noe kadoewa, siga biroewang,
nangtoengna tĕbeh sisi, sarta dina soe-
ngoetna aja iga tiloe siki, digegel koe
hoentoe; toeloej eta sato ditimbalan ki-
jeu: Hajoe, geura njatoe laoek, masing
6 loba! 'Sanggeusna kitoe kaoela nendjo,
beh aja deui hidji sato, djiga mejong,
sarta eta teh djangdjangan opat, tjara
djangdjang manoek, dina tonggongna;
djeung deui eta sato [c] opat hoeloena,
sarta sato teh dipaparin kadjĕnĕngan.
7 'Sanggeusna kitoe kaoela nendjo dina
tetendjoan ti peuting teh, beh sato noe
kaopat, [d] matak reuwas nja matak ba-
loewas, sarta bĕdas katjida; ari eta teh
hoentoena beusi, sarta galĕde; gawena
njatoe, djeung ngarĕmoekkeun, sarta sa-
karina diidĕk-idĕk koe soekoena; ari eta
teh beda ti sakabeh sato noe heulaeuna-
na teja, sarta aja tandoekan [e] sapoeloeh.

8 'Koe kaoela eta tandoek ditĕgĕskeun;
beh aja deui hidji tandoek sarta leutik,
bidjil ti lĕbah dinja; heug tandoek noe
ti heula teja noe tiloe datang ka roeng-
kad ti hareupeun eta; sarta, doemada-
kan, tandoek noe leutik teja panonan,
sapĕrti panon manoesa, kitoe deui soe-
9 ngoetan, ngomongna soesoembar. 'Koe
kaoela ditendjo, datang ka aja noe neun-
deunan [f] reja pangtjalikan; gek noe La-
was Joeswana linggih; panganggona bo-
das sapĕrti saldjoe, djeung [g] ramboetna
tjara boeloe domba ngĕplak; ari pang-
tjalikanana seuneu roehaj; djeung [h] ro-
10 dana seuneu hoeroeng. 'Aja hidji waloe-
ngan seuneu ngotjor, bidjilna ti pajoe-
neun andjeunna; [i] mangreboe-reboe noe
ngabakti ka andjeunna, djeung mang-
laksa-laksa noe aja di pajoeneunana; noe
poerah ngahoekoeman gek tjaralik, [j]
11 seug aja kitab dibaroekakeun. 'Koe ka-
oela ditendjo mangsa eta, tina sora omo-
ngan soesoembar, noe dioetjapkeun koe
tandoek leutik teja; ditendjona koe ka-
oela, datang ka eta sato dipaehan, sarta
digĕmpoer awakna, djeung diselehkeun,
12 [k] sina didoeroek koe seuneu. 'Ari sato
salijan ti eta teja kadjĕnĕnganana dileu-
ngitkeun; wantoe oemoerna dipandjang-
keunana tĕpi ka mangsana djeung wak-
13 toena. 'Kaoela nendjo deui dina teten-
djoan ti peuting teh, beh [l] aja noe soem-
ping nitihan mega langit, roepana sapĕrti
poetra manoesa, sarta dongkapna ka noe
Lawas Joeswana teja, seg dideuheuskeun
14 ka pajoeneunana. 'Ladjĕng dipaparin ka-
djĕnĕngan, kahormatan djeung karadja-
an, sarta sakabeh bangsa, kaom reu-
djeung basa toeloej pada ngabakti ka
andjeunna; [m] ari kadjĕnĕngan andjeunna
nja kadjĕnĕngan langgĕng, hanteu keuna
euweuh, djeung karadjaänana hanteu
keuna roeksak.

*a* p. 5:1. *b* Wahj. 13:1. *c* p. 8:21, 22. *d* p. 2:40. *e* Wahj. 13:1. *f* Wahj. 20:4. *g* Wahj. 1:14. *h* Jĕh. 1:15. *i* Wahj. 5:11. *j* Wahj. 20:12. *k* Wahj. 19:20. *l* Wahj. 1:7, 13. *m* p. 2:44; Loek. 1:33; Wahj. 11:15.

15 Ari soekma kaoela Daniël ngĕrik di
djĕro pangawakan, sarta tetendjoan pi-
kir kaoela matak njĕblakkeun kaoela.
16 'Sor kaoela njampeurkeun ka noe nga-
radĕg di dinja saoerang, nĕda katĕrangan
noe estoe hal sakabeh pĕrkara noe tadi.
Toeloej diwartakeun ka kaoela, sarta
panghartina eta pĕrkara dinjahokeun ka
17 kaoela. 'Eta sato galĕde, anoe opat teja,
ngoepamakeun [a] opat radja, noe piaraja-
18 eun di boemi. 'Dĕmi noe pinampaeun
karadjaän teh, nja eta djalma saroetji
kagoengan noe Langkoeng Agoeng, sarta
ngabogaänana karadjaän teh saĕndĕng-
19 ĕndĕng, langgĕng salalawasna. 'Tidinja
kaoela hajang meunang katĕrangan noe
estoe hal sato noe kaopat, anoe beda ti
noe reja, matak baloewas katjida, hoen-
toena beusi, djeung koekoena tambaga,
gawena njatoe, djeung ngarĕmoekkeun,
bari sakarina diidĕk-idĕk koe soekoena
20 teja; 'kitoe deui hal sapoeloeh tandoek,
noe dina hoeloena, sarta noe hidji deni,
anoe bidjil, reudjeung tiloe noe tjoplok
ti hareupeun eta, tĕgĕs eta tandoek noe
panonan, djeung soengoetan ngomongna
soesoembar, sarta noe roepana gĕde ti
21 batan batoer-batoerna teja. 'Kaoela geus
nendjo, eta hidji tandoek [b] mĕrangan ka
djalma saroetji, djeung ngelehkeun ka
22 dinja; 'dongkap ka soempingna noe La-
was Joeswana, sarta [c] djalma saroetji
kagoengan noe Langkoeng Agoeng teh
dipaparin kawasa ngahoekoeman; djeung
dongkap ka mangsa djalma saroetji nga-
23 bogaän karadjaän teja. 'Saoerna kijeu:
Sato noe kaopat teja ngoepamakeun ka-
radjaän kaopat noe piajaeun di boemi;
nja eta bakal beda ti sakabeh karadjaän,
sarta bakal ngahakanan saboemi kabeh,
bari diidĕk-idĕk djeung dirĕmoek-rĕ-
24 moekkeun. 'Ari moenggoeh noe sapoe-
loeh tandoek teja: [d] ti eta karadjaän
piajaeun sapoeloeh radja; sarta piajaeun
hidji deni pandeurieun eta; ari noe pan-
deuri teh beda djeung noe ti hareula,
sarta bakal ngahandapkeun tiloe radja.
25 'Malah [e] bakal ngabidjilkeun omongan
ngagorengkeun ka noe Langkoeng
Agoeng, djeung bakal ngabahlakeun ka
djalma saroetji kagoengan noe Lang-
koeng Agoeng; toer pikarĕpeunana dek
ngaganti mangsa djeung hoekoem; ari
eta bakal disarelehkeun ka leungeunna
[f] lilana samangsa, doewa mangsa, djeung
26 satĕngah mangsa. 'Tidinja poerah nga-
hoekoeman teja gek tjaralik; seug ka-
djĕnĕngan itoe dileungitkeun, ditoem-
poer djeung digĕmpoer, datang ka bejak-
27 na. 'Sarta ari karadjaän, kadjĕnĕngan,
djeung kaägoengan sakoer karadjaän
noe aja di sakolong langit, toeloej dipa-

parinkeun ka oemat saroetji, kagoengan
noe Langkoeng Agoeng teja; ari kara-
djaän andjeunna nja karadjaän lang-
gĕng, sarta sakabeh kadjĕnĕngan mĕng-
ke pada ngabakti djeung anoet ka an-
28 djeunna. 'Sĕmĕt dijeu toetoep kasaoeran.
Ari moenggoeh kaoela Daniël, pikiran
kaoela liwat saking nja matak njĕblak-
keun kaoela, sarta [g] tjahja kaoela owah;
dĕmi eta kasaoeran koe kaoela diampi-
han di sadjĕro hate kaoela. *a* p. 2:37.
*b* Wahj. 13:7. *c* 1 Kor. 6:2. *d* Wahj. 17:12.
*e* p. 11:36; Wahj. 13:5, 6. *f* p. 12:7. *g* p. 5:6, 9.

## PASAL 8.

Mangsa [a] katiloe taoenna djoemĕnĕng
radja Belsasar, harita kaoela Daniël
ditembongan tetendjoan, sanggeusna
noe ditembongkeun ka kaoela barang-
2 mimiti teja. 'Ari kaoela nendjo dina te-
tendjoan, doemadakan, keur mangsa nen-
djo, kaoela aja di [b] karaton Soesan, noe
di tanah Elam; sarta kaoela nendjo dina
tetendjoan, kaoela aja di sisi waloengan
3 Oelaj. 'Neut kaoela tjĕngkat, ret nendjo;
beh hidji domba lalaki nangtoeng nga-
hareupan eta waloengan, sarta doewa
tandoekna; ari eta tandoekna paran-
djang, tatapi noe hidji pandjang ti noe
hidji deui, sarta noe pangpandjangna bi-
4 djil pandeuri. 'Kaoela nendjo, eta domba
lalaki neunggar ngoelon, ngaler djeung
ngidoel; ari sakabeh sato taja noe tagĕn
di hareupeunana, djeung taja noe bisa
ngaloepoetkeun tina pangawasana; es-
toe eta domba migawe sasoeka-soekana,
5 sarta beuki ngarosaän. 'Barang kaoela
keur nĕgĕskeun, beh aja hidji ĕmbe ba-
dot, datangna ti koelon, njorang tong-
gong saboemi kabeh, tapi teu napak ta-
neuh; ari eta badot hidji tandoekna
6 sarta pohara, dina antara panonna.'Djog
datang ka domba lalaki, anoe doewa
tandoekna, noe katendjo koe kaoela
nangtoeng ngahareupan waloengan teja;
heg moeroe ka dinja dina sadjĕro kase-
7 wotan karosaänana. 'Tidinja kaoela nen-
djo, badot teh geus nĕpi ka lĕbah eta
domba lalaki, sarta ngageuri ka dinja;
pek neunggar ka eta domba lalaki, da-
tang ka potong noe doewa tandoekna;
ari domba lalaki teh taja kakoewatana-
na tagĕn di hareupeun eta badot; seug
dibantingkeun kana taneuh, bari diidĕk-
idĕk, djeung taja noe bisa ngaloepoet-
keun eta domba lalaki tina pangawasana.
8 'Ari ĕmbe badot teh ngarosaän liwat
saking; dĕmi geus bĕdas, potong tan-
doekna noe gĕde teja, sarta [c] opat tan-
doek noe palohara baridjil dina oeroet
eta, njanghareup ka noe opat angin
9 awang-awang. 'Ari ti noe hidji eta tan-
doek bidjil [d] hidji tandoek leutik; seg
eta ngagĕdean liwat leuwih, ka kidoel,
10 ka wetan, djeung ka [e] tanah moelja. 'Ari
ngagĕdeanana nĕpi ka balad langit, sarta
ngaragragkeun ka boemi sawarehna eta
balad, nja eta sawareh bentang-bentang,
11 bari seug diidĕk-idĕk. 'Malah ngagĕde-
anana hajang madanan Kapalaning eta
balad; sarta koe eta dieuweuhkeun [f]
koerban noe teu pĕtot-pĕtot, djeung ĕng-
gon kasoetjian andjeunna diroeboeh-
12 keun. 'Ari eta balad diselehkeun barĕng
djeung koerban noe teu pĕtot-pĕtot teja,
lantaran moertad; djeung kajaktian koe
eta tandoek dibantingkeun ka boemi,
toer ngalakonan sakarĕpna, sarta loe-
13 loes. 'Tidinja kaoela ngadenge saoerang
noe soetji keur misaoer; sarta aja deui
saoerang noe soetji pok nanja ka noe
keur misaoer teh: Sabaraha pililaeunana
eta tetendjoan koerban noe teu pĕtot-
pĕtot, djeung hal kamoertadan noe ma-
tak ngaroeksak, wani nja kasoetjian nja
balad diselehkeun sina diidĕk-idĕk teh?
14 'Ari saoerna ka kaoela: Pililaeunana
doewa reboe tiloe ratoes sore-isoek; di-
dinja kasoetjian dibĕnĕrkeun. *a* p. 7:1.
*b* Est. 1:2. *c* p. 7:6; 11:4. *d* p. 7:8, 24.
*e* p. 11:16. *f* p. 11:31.

15 Geus kitoe, mangsa kaoela Daniël geus
nendjo eta tetendjoan, toeloej kaoela
nejangan panghartina; doemadakan, aja
noe ngadĕg hareupeun kaoela, saroepa
16 djalma lalaki. 'Ngeng kaoela ngadenge
gĕntra manoesa [a] ti pĕlĕbah tji Oelaj;
nja eta ngalahir sarta bĕdas, kijeu la-
hirna: Eh [b] Djabarail! tetendjoan teh
17 geura tetelakeun ka eta. 'Sor madjĕng
ka lĕbah kaoela nangtoeng. Barang an-
djeunna ngadeukeutan, kaoela reuwas,
brĕk kaoela njoeoeh. Pok andjeunna
ngalahir ka kaoela: Eh, [c] anak Adam!
geura hartikeun; karana tetendjoan teja
nĕnggĕlna ka mangsa panoengtoengan.
18 'Sabot andjeunna keur ngalahir ka ka-
oela, [d] lĕng kaoela kapoëkan, tisoesoet
kana taneuh; tatapi andjeunna ngaragap

ka kaoela, sarta kaoela dihoedangkeun
19 dina oeroet nangtoeng tadi. 'Ladjĕng
ngalahir: Masing nganjahokeun, kaoela
rek ngabedjakeun ka sampejan anoe
pidjadieun dina ahir djaman, [e] alam bĕ-
bĕndoe; karana nĕnggĕlna kana mangsa
20 panoengtoengan. 'Ari domba lalaki, noe
katendjo koe sampejan, anoe doewa
tandoekna teja, ngoepamakeun radja
21 Madajin djeung Persi. 'Dĕmi ĕmbe badot
komboj teja ngoepamakeun radja Joe-
nani; sarti ari tandoek gĕde, noe dina
antara panonna teja, nja eta radja noe
22 mimiti. 'Ari pĕrkara eta potong, seug
timboel opat dina oeroetna teja, tĕ-
gĕsna opat karadjaän anoe pidjadieun
tina bangsa eta, tatapi kakoewatanana
23 moal nĕpi ka itoe. 'Dĕmi dina piahi-
reunana eta opat karadjaän, dimana
noe maloertad geus datang ka antekna,
didinja piajaeun hidji radja oelat bĕ-
ngis, djeung ngarti omongan mĕlĕng-
24 mĕng. 'Nja eta bakal rosa kakoewa-
tanana, tapi lain kakoewatan sorangan;
ari ngaroeksakkeunana matak helok,
sarta bakal loeloes, djeung ngalakonan
sakarĕpna; nja eta bakal ngaroeksak-
keun noe barĕdas sarta djeung oemat
25 saroetji. 'Sarta tina kapintĕranana noe
matak lampah tipoe-daja piloeloeseun
koe leungeunna; djeung bakal ngagoeng-
keun sorangan sadjĕro hatena, sarta
loba pisan [f] keur kĕrta koe eta bakal
diroeksakkeun; toer bakal dangdan, nga-
moesoeh ka Kapalaning sakabeh kapala;
tatapi manehanana bakal dipinggĕskeun
26 [g] teu kalawan leungeun. 'Ari tetendjoan
sore-isoek, anoe ditjatoerkeun teja, sa-
tĕmĕnna pisan; tatapi tetendjoan teh
koe sampejan boenikeun, karana nĕng-
gĕlna ka mangsa noe tangeh keneh.
27 'Tidinja kaoela Daniël rampohpoj, sarta
gĕring sababaraha poë lilana; geus kitoe
kaoela hoedang, ngalampahkeun pada-
mĕlan radja; sarta kaoela mĕlĕngĕk tina
hal eta tetendjoan, tapi taja noe nangen.

*a* p. 12:6. *b* p. 9:21. *c* Jĕh. 2:1. *d* p. 10:9. *e* Wahj. 11:18; 15:1. *f* p. 11:21, 24. *g* p. 2:34.

## PASAL 9.

Mangsa kahidji taoenna djoemĕnĕng
[a] Darioes poetra Ahasweros, kaäsoep
toeroenan Madajin teja, noe geus di-
djadikeun radja njangking karadjaän
2 Kasdim; 'mangsa kahidji taoenna an-
djeunna djoemĕnĕng radja, harita ka-
oela Daniël meunang tĕrang tina kitab-
kitab dina rejana taoen, noe koe Pa-
ngeran geus diandikakeun ka nabi Jĕr-
mia, hal pidjĕdjĕgeunana narikolotna
Jĕroesalem, [b] nja eta toedjoeh poeloeh
3 taoen. 'Tidinja kaoela ngadĕpkeun beu-
ngeut ka Goesti Allah; noe dimaksoed,
sĕdja nĕnĕda reudjeung noenoehoen, di-
barĕngan poewasa, sarta make karoeng
4 djeung lĕboe. 'Prak kaoela nĕnĕda ka
Pangeran, Allah kaoela, [c] bari ngakoe-
keun dosa, kijeu panĕda kaoela: Noen
Goesti, Allah noe langkoeng agoeng sa-
rĕng matak sijeun, [d] noe nĕtĕpkeun pĕr-
djangdjian sarĕng sih-koernija ka sakoer
noe njaäh ka andjeunna sarĕng nĕtĕp-
5 keun timbalan andjeunna! 'Koering sa-
daja [e] tarima dosa sarĕng milampah
bengkok, migawe doraka sarĕng baha,
estoe pada njingkir tina timbalan an-
djeun sarĕng tina hoekoem andjeun.
6 'Sarawoeh koering teu ngagaroegoe ka
abdi-abdi andjeun, ka nabi-nabi, anoe
pada ngawoeroek mawa padjĕnĕngan
andjeun ka radja-radja koering, ka ka-
pala-kapala koering sarĕng ka kolot-
kolot koering, kitoe deui ka sadajana
7 djalma eusi tanah.'Andjeun, noen Goesti!
kalangkoeng adil; doepi koering sadaja
mah [f] njandang kaeraän beungeut, sa-
koemaha noe boekti dangĕt ajeuna ka
oerang Joeda, ka priboemi Jĕroesalem,
sarĕng ka sabangsa Israil, noe dareu-
keut kalajan noe djaraoeh, dina sanis-
kantĕn tanah diboewangna koe andjeun,
tina sabab kasalahanana, anoe mawi
8 pada salah ka andjeun. 'Jaktos, Goesti!
koering pada njandang kaeraän beu-
ngeut, boh radja-radja koering, boh ka-
pala-kapala koering, boh kolot-kolot koe-
ring, reh koering garadoeh dosa ka an-
9 djeun. 'Sawangsoelna Goesti, Allah koe-
ring sadaja, [g] sipat wĕlas sarĕng soegih
hampoera; karantĕn koering pada baha
10 ka andjeunna; 'sarĕng teu ngadarenge
ka timbalan Pangeran, Allah koering,
teu ngalakonan papakonna, noe koe an-
djeunna geus dipaparinkeun di hareu-
peun koering sadaja koe lantaran abdi-
11 abdina, nja eta nabi-nabi. 'Sajaktosna
sabangsa Israil geus pada ngarĕmpak
toret andjeun, estoe pada njingkir,

sarangeukeun noeroet ka timbalan an-
djeun; mana koering geus pada dikoe-
tjoeran [h] panjapa sarĕng soepata, noe
kaoengĕlkeun dina toret Moesa, abdi
Allah; karantĕn koering garadoeh dosa
12 ka andjeunna. 'Sarĕng andjeunna geus
ngajaktoskeun pangandikana, noe dian-
dikakeun hal koering sadaja, kitoe deui
hal hakim-hakim koering, noe ngaha-
kiman ka koering sadaja, boektina nga-
datangkeun ka koering sadaja katjila-
kaän sakijeu gĕdena; karantĕn di sako-
long langit tatjan pisan didamĕl sakoe-
maha noe geus didamĕl ka Jĕroesalem.
13 'Sakoemaha noe kaoengĕlkeun dina to-
ret Moesa, nja kitoe eta saniskantĕn
katjilakaän geus boekti ka koering sa-
daja; parandene koering sadaja teu noe-
noehoen ka pajoeneun Pangeran, Allah
koering, teu tobat mitjeun kadorakaän
koering, soemawonna njarĕgĕpkeun kana
14 kajaktosan andjeun. 'Koe pĕrkawis eta
Pangeran [i] ngadjaga kana pitjilakaeun,
sarĕng didatangkeun ka koering sadaja;
karantĕn Pangeran, Allah koering sa-
daja, langkoeng adil hal sadajana pa-
damĕlan, noe koe andjeunna didamĕl,
sarĕng koering teu ngadarenge ka tim-
15 balan andjeunna. 'Doepi ajeuna, noen
Goesti, Allah koering sadaja, noe nga-
loewarkeun oemat andjeun ti tanah Mĕ-
sir, nganggo panangan kawasa teja, sa-
rĕng geus ngamashoerkeun padjĕnĕngan
andjeun, sakoemaha noe boekti dangĕt
ajeuna! koering pada tarima dosa, ta-
16 rima doraka. 'Noen Goesti! noemoet-
keun sakaädilan andjeun, moegi-moegi
bĕndoe andjeun sarĕng wĕra andjeun
sina moendoer ti nagara andjeun Jĕ-
roesalem, ti goenoeng andjeun noe soetji;
karantĕn tina sabab dosa koering sadaja,
sarĕng tina kadorakaän kolot-kolot koe-
ring sadaja, noe mawi Jĕroesalem sa-
rĕng oemat andjeun geus djadi hina-
keuneun sadajana noe aja di sakoeriling
17 koering. 'Doepi ajeuna, noen Allah koe-
ring sadaja! moegi-moegi ngamakboel
ka panĕda abdi gamparan, sarĕng ka
panoenoehoenna; kalajan [j] moegi nja-
angkeun pameunteu andjeun ka kasoe-
tjian andjeun noe keur soewoeng, koe
18 karana Goesti. 'Ĕh, Allah koering! moegi
tjondongkeun tjĕpil andjeun, sarĕng da-
ngoekeun; ĕh, moegi beuntakeun sotja
andjeun, sarĕng tingalikeun karoeksakan
koering sadaja, kitoe deui nagara [k] noe
katĕlah koe padjĕnĕngan andjeun; ka-
rantĕn koering sadaja pangnjanggakeun
panoenoehoen ka pajoeneun andjeun teh,
lain tina kabĕnĕran koering, jaktosna
mah tina kawĕlasan andjeun noe lang-
19 koeng gĕde. 'Ĕh Goesti! moegi-moegi
ngamakboel; ĕh Goesti! moegi-moegi
ngahampoera; ĕh Goesti! moegi-moegi
ngarĕgĕpkeun kalajan didamĕl; moegi
oelah ngalamikeun; koe karana salira
andjeun, noen Allah koering! sabab pa-
djĕnĕngan andjeun geus ditĕlahkeun ka
nagara andjeun sarĕng ka oemat andjeun.

*a* p. 6:1. *b* Jĕr. 25:11; 29:10. *c* Nĕh. 1:4; Est. 4:1. *d* 5 Moesa 7:9. *e* 1 Radj. 8:47; Njanj. 3:42. *f* Esr. 9:7. *g* Djab. 130:4; Njanj. 3:22. *h* 3 Moesa 26; 5 Moesa 28. *i* Jĕr. 44:27. *j* Djab. 80:4. *k* Jĕr. 25:29.

20 Sabot kaoela keur oendjoekan keneh,
bari nĕnĕda sarta ngakoekeun dosa so-
rangan reudjeung dosa bangsa kaoela
Israil, djeung njanggakeun panoenoe-
hoen kaoela ka pajoeneun Pangeran,
Allah kaoela, tina hal goenoeng soetji
21 kagoengan Allah kaoela teja; 'sabot ka-
oela keur oendjoekan keneh dina panĕda,
hol eta djalma, noe bareto koe kaoela
katendjo dina tetendjoan, tĕgĕs [a] Dja-
barail teja, hibĕr gasik, [b] ngaragap ka
22 kaoela [c] keur wantji koerban sore. 'Toe-
loej maparin katĕrangan, bari ngalahir
ka kaoela, kijeu lahirna: Eh Daniël!
ajeuna kaoela geus ijang baris netela-
23 keun ka sampejan panghartina. 'Keur
[d] barangmimiti sampejan noenoehoen,
ka loewar pangandika, sarta kaoela da-
tang bebedja; karana sampejan dipika-
rĕsĕp; mana tĕgĕskeun ijeu pĕrkara, sarta
24 hartikeun ijeu tetendjoan. 'Toedjoeh poe-
loeh minggoe noe geus ditangtoskeun
ka bangsa sampejan sarta ka nagara
sampejan [e] noe soetji teja, baris noe-
toepkeun kamasijatan, djeung baris nja-
tjapkeun dosa, pikeun ngadamĕl kara-
pihan tina sabab kadorakaän, sarta
pikeun ngadatangkeun kabĕnĕran lang-
gĕng, kitoe deui baris ngĕtjap tetendjoan
reudjeung piwĕdjang nabi, sarta baris
ngalisahan anoe soetji liwat langkoeng.
25 'Koe sabab eta, masing nganjahokeun
sarta masing njarĕgĕpkeun: ti watĕs [f]
ka loewar parentah ngabangoen deui
Jĕroesalem, sina didjĕlĕgkeun deui, tĕ-
pi ka [g] kangdjĕng Lisahan, noe djadi

Gĕgĕdoeg, pililaeunana toedjoeh minggoe
djeung sawidak doewa minggoe; nagara
teh bakal diadĕgkeun deui, make loe-
loeroeng djeung solokan, tatapi dina
26 mangsa karoepĕkan. 'Dĕmi sanggeusna
noe sawidak doewa minggoe teja, seug
Lisahan teh bakal dibasmi, tapi lain
pikeun salira mantĕnna; sarta nagara
djeung kasoetjian teh mĕngke diroek-
sakkeun koe bala hidji gĕgĕdoeg noe
pidatangeun; ari panganggeusan eta ka-
was koe goentoer, sarta tĕpi ka panoeng-
toengan piajaeun pĕrang; geus dipasten-
27 keun piajaeun karoeksakan. 'Djeung deui
eta bakal njijeun pĕrdjangdjian pageuh
ka djalma loba pisan, lilana saminggoe;
sarta geus meunang satĕngah minggoe
eta bakal ngeureunkeun koerban peun-
tjitan djeung koerban kadaharan; [h] toer
dina poentjak [kabah] piajaeun geuleu-
hing karoeksakan, malah nĕpi ka bejak-
na; sarta papasten bakal dikoetjoerkeun
ka eta toekang ngaroeksak. *a* p. 8:16.
*b* p. 10:10, 16, 18. *c* Esr. 9:4, 5. *d* p. 10:12.
*e* Nĕh. 11:1. *f* Esr. 7:11; Jĕs. 44:26, 28. *g* Djab. 2:2, 6.
*h* p. 11:31; 12:11; Mat. 24:15.

PASAL 10.

Mangsa katiloe taoenna [a] Kores teja
djoemĕnĕng radja Persi, harita ka Da-
niël, [b] noe ngaranna disĕboet Beltĕsasar
teja, diĕbrehkeun hidji pĕrkara; ari eta pĕr-
kara sajakti, sarta pĕrang bangĕt; djeung
Daniël tĕrangeun kana eta pĕrkara, sarta
2 ngartieun kana eta tetendjoan. 'Dina
mangsa harita kaoela Daniël keur pri-
3 hatin, tiloe minggoe lilana. 'Teu dahar
kadaharan noe ngeunah-ngeunah, kitoe
deui laoek djeung anggoer teu asoep
ka soengoet kaoela, sarta kaoela teu
pisan diminjak, tĕpi ka djĕdjĕg anoe
4 tiloe minggoe lilana teja. 'Dĕmi dina
tanggal opat likoer, boelan noe mimiti,
parĕng kaoela keur aja di sisi tjai gĕde,
5 nja eta [c] tji Hidekel. 'Neut kaoela tjĕng-
kat, ret nendjo; beh aja hidji djalma,
anggoanana lawon bodas, sarta [d] ang-
kengna nganggo beulitan ĕmas [e] Oepas.
6 'Ari [f] salirana sapĕrti intĕn krisolit, pa-
meunteuna saroepa kilat, sotjana lir obor
hoeroeng, pananganana djeung dampal-
na djiga soewasa gilap, ari gĕntra la-
hirna tjara ngagoeroehna djalma loba.
7 'Ngan kaoela Daniël woengkoel anoe
nendjo eta tetendjoan; [g] ari djalma-djal-
ma noe reureudjeungan djeung kaoela
mah teu narendjo eta tetendjoan; tatapi
pada kataradjang reuwas kabina-bina,
8 sarta kalaboer, pada njoempoet. 'Djadi
kaoela tinggal sorangan, sarta nendjo
eta tetendjoan aheng, wani taja tanaga
di djĕro kaoela; ari tjahja kaoela ka-
ganti koe karoeksakan diri, sarta ka-
9 oela teu pisan boga kakoewatan. 'Ngeng
kaoela ngadenge gĕntra lahirna; sarta
barang kaoela ngadenge gĕntra lahirna
teh, [h] lĕng kaoela kapoĕkan, bloek nang-
koeban, beungeut kaoela antĕl kana ta-
10 neuh. 'Doemadakan, aja panangan ngara-
gap ka kaoela, sarta kaoela dioesikkeun,
bisa napak koe toeoer djeung dampal
11 leungeun. 'Ladjĕng andjeunna ngalahir
ka kaoela: Eh Daniël, [i] djalma noe di-
pikarĕsĕp! geura hartikeun lahiran, noe
koe kami rek dilahirkeun ka maneh,
sarta geura nangtoeng masing bĕnĕr;
karana kami ajeuna dipiwarang ka ma-
neh. Barang andjeunna geus ngalahir-
keun ka kaoela pilahir noe bijeu, neut ka-
12 oela nangtoeng bari ngalĕpĕr. 'Lahirna
deui ka kaoela: Oelah sijeun-sijeun, Da-
niël! karana [j] ti poë noe mimiti maneh
mĕrloekeun hate ngahartikeun djeung
ngarĕndahkeun diri di pajoeneun Allah
maneh teja, pioendjoek maneh geus di-
makboel; sarta pangdatang kami nja
13 tina pioendjoek maneh. 'Tatapi kapala
karadjaän Persi nangtoeng mĕgatan ka
kami meunang salikoer poë; doemada-
kan, [k] Mikail, saoerang kapala loeloegoe,
datang ngabantoe ka kami; djadi kami
teh kandĕg di dinja ngalawan radja-
14 radja Persi. 'Ari noe matak kami datang,
rek netelakeun ka maneh anoe pinjo-
rangeun ka bangsa maneh dina ahir
djaman; karana tetendjoan teh [l] lila
15 keneh kana pimangsaeunana. 'Barang
andjeunna geus ngalahir ka kaoela sa-
koemaha pilahir noe bijeu, seg kaoela
toengkoel kana taneuh, sarta djadi bisoe.
16 'Doemadakan, noe saroepa poetra ma-
noesa teh [m] ngaragap kana biwir kaoela;
seg kaoela moekakeun biwir, sarta mi-
hatoer, kijeu pihatoer kaoela ka noe
keur ngadĕg di hareupeun kaoela teh:
Eh Goesti! tina pĕrkawis titingalan,
noe mawi simabdi kadatangan kanjĕri,
moenggah dongkap simabdi teu pisan
17 gadoeh kakoewatan. 'Sarĕng koemaha

abdi salira Goesti piwĕrateun oendjoe-
kan ka salira Goesti? karantĕn mĕng-
gahing simabdi teja, ngadadak taja ka-
koewatan tjitjing di simabdi, sarĕng asa
teu kantoen ambĕkan di djĕro simabdi.
18 'Ladjĕng noe saroepa poetra manoesa
teh ngaragap deui ka kaoela, sarta ka-
19 oela dikoewatkeun; 'bari andjeunna nga-
lahir: Eh, djalma noe dipikarĕsĕp! oelah
sijeun-sijeun; [n] maneh teh sing sĕnang;
sing tĕgĕr! sing tĕgĕr! Barang andjeunna
keur ngalahir ka kaoela, kaoela ngarasa
dikoewatkeun. Pok kaoela mihatoer:
Noen Goesti! mangga ngalahir; karan-
tĕn simabdi koe Goesti geus dikoewat-
20 keun. 'Ari lahirna: Koemaha maneh geus
tĕrang dina sababna, noe matak kami
datang ka maneh? Dĕmi ajeuna kami
rek balik, mĕrangan ka kapala Persi;
sarta dimana kami geus ijang, doema-
21 dakan, pidatangeun kapala Joenani. 'Ta-
tapi kami rek ngabedjakeun ka maneh
anoe kaoengĕlkeun dina kitab kajaktian;
sarta taja hidji-hidji atjan noe ngoe-
watkeun maneh miloe ka kami nga-
roeroeg ka dinja, kadjaba ti Mikail, ka-
pala maraneh. *a* p. 1:21. *b* p. 5:12.
*c* 1 Moesa 2:14. *d* Wahj. 1:13. *e* Jĕr. 10:9.
*f* Wahj. 1:14, 15. *g* Lal. 9:7. *h* p. 8:18; Wahj.
1:17. *i* p. 9:23. *j* p. 9:23. *k* p. 12:1. *l* p. 8:26.
*m* Jĕr. 1:9. *n* Hak. 6:23.

## PASAL 11.

Ari moenggoeh kami teja, [a] mangsa
kahidji taoenna djoemĕnĕng Darioes,
oerang Madajin, kami noengkoelan, nĕ-
gĕrkeun djeung ngoewatan ka dinja.
2 'Dĕmi ajeuna [b] kami ka maneh rek nga-
bedjakeun noe sajakti. Masing njaho,
piajaeun tiloe radja deui di tanah Persi;
ari noe kaopat bakal beunghar, rosa ka-
beungharanana, ngoengkoelan noe reja;
sarta dimana geus bĕdas koe kabeung-
haranana, eta bakal ngageuingkeun sa-
kabeh, ngaroeroeg ka karadjaän Joenani.
*a* p. 9:1. *b* p. 10:21.
3 Tidinja piajaeun hidji radja pĕrkosa
nja kawasa; ari kawasana gĕde, djeung
4 migawe sasoeka-soekana. 'Dĕmi dimana
eta geus ngadĕg, karadjaänana bakal
dipinggĕskeun, sarta pabĕntjar [a] ka noe
opat angin awang-awang; djeung moal
adjang anak-intjoena; [b] toer kawasa bĕ-
bĕntjaran teh moal nandingan kawasa
itoe; wantoe karadjaän radja pĕrkosa
teh bakal diraboet, sarta adjang deu-
ngeun-deungeun, moal adjang anak-
intjoe. *a* p. 8:8. *b* p. 8:22.
5 Toeloej radja kidoel noe bakal djadi
bĕdas, kitoe keneh hidji kapalana; dĕmi
eta bakal bĕdas ti batan itoe, sarta
djadi kawasa; ari kawasana nja kawasa
6 gĕde. 'Dĕmi geus meunang sababaraha
taoen, eta noe doewa bakal sosobatan;
sarta anak radja kidoel noe awewe bakal
ngadatangan ka radja kaler, baris nji-
jeun karoentoetan. Tatapi eta awewe
moal lila koewat leungeun; kitoe keneh
radja kaler djeung leungeunna moal
tĕtĕp; satĕgĕsna eta awewe bakal dise-
lehkeun, kitoe keneh noe nganteurkeun
inja, djeung noe ngajoegakeun inja, sarta
noe mihoekoem inja dina mangsa eta.
7 Dĕmi tina siroeng akar eta awewe
pingadĕgeun saoerang dina oeroet radja
kidoel; nja eta bakal ngadatangan ba-
lad, bari seug ngasoepan benteng radja
kaler, djeung migawe ka rahajat eta
sakarĕpna, sarta datang ka ngandih.
8 'Samalah aällahanana, barĕng artjana
sipat tjitak reudjeung barangna noe
moelja-moelja, ĕmas-perak, koe eta ba-
kal didjarah, dibawa ka Mĕsir; sarta
bakal ngantĕp ka radja kaler meunang
9 sababaraha taoen. 'Ari eta seug nga-
datangan ka karadjaän radja kidoel, ta-
tapi pimoelangeun deui ka tanahna.
10 Dĕmi anak-anakna lalaki bakal nji-
jeun pĕrang, sarta ngoempoelkeun balad
mangpirang-pirang rejana; ari noe hidji
njĕmproeng madjoe, lakoena sapĕrti
goentoer, sarta kĕbat; toeloej balik, gĕr
pĕrang djeung radja kidoel, diangsĕg
11 tĕpi ka bentengna. 'Geus kitoe radja
kidoel bakal ngageuri, seg boedal mĕ-
rangan ka eta, nja ka radja kaler teja,
sarta ngadĕgkeun bala gĕde; heg salo-
bana bala diselehkeun ka leungeun radja
12 kidoel. 'Djoeng bala gĕde teh indit, sarta
radja teh gĕde hate; toeloej ngaroe-
boehkeun laksa-laksa, tapi moal djadi
13 bĕdas. 'Heug radja kaler teh pimoela-
ngeun, sarta ngadĕgkeun deui bala gĕde,
leuwih ti tadi; geus kitoe kaheuleutan
sababaraha taoen lilana, njĕmproeng
boedal, mawa balad gĕde, djeung mawa
14 radja-kaja loba pisan. 'Ari dina mangsa
eta reja noe bakal haroedang ngamoe-
soeh ka radja kidoel; sarta djalma

bangkawarah di bangsa maneh bakal
pada ngagoengkeun diri, soepaja ngaja-
kinkeun tetendjoan; dĕmi eta bakal ting-
15 djaloprak. 'Ana geus datang radja kaler,
toeloej bakal [a] noempoekkeun baris ben-
teng, sarta meunangkeun hidji nagara
reugreug; ari leungeun kidoel moal tĕ-
gĕr, kitoe keneh balana beunang milih,
16 moal aja kakoewatan ngalawan. 'Ĕnjana
eta noe ngadatangan ka dinja bakal mi-
gawe sasoeka-soekana, sarta moal aja
noe tagĕn di hareupeunana; malah eta
bakal nangtoeng [b] di tanah moelja,
djeung leungeunna ngadatangkeun pĕr-
17 kara mejakkeun. 'Djeung deui eta teh
bakal mĕnĕrkeun beungeutna, bral leum-
pang mawa pangawasa sakaradjaănana;
toeloej roentoet djeung radja kidoel,
sarta migawe sakarĕpna; djeung bakal
ngadjodokeun ka dinja hidji poetri asoe-
han awewe-awewe, baris lantaran nga-
roeksakkeun tanah; tatapi moal djadi,
18 sarta moal matak hasil ka dirina.'Tidinja
eta bakal malikkeun beungeutna, njang-
hareup ka poelo-poelo, sarta reja noe
beunang; tatapi hidji kapala bakal ngeu-
reunkeun ngawiwirangna, malah-malah
ngawiwirangna bakal dibalikkeun ka di-
19 rina. 'Toeloej radja kaler teh bakal ma-
likkeun beungeutna, njanghareup ka sa-
koer ĕnggon reugreug di tanahna sora-
ngan; geus kitoe bakal titadjong, bloek
laboeh, sarta radja teh moal kapanggih
deui. *a* Jĕh. 26 : 8. *b* p. 8 : 9.

20 Ari noe pingadĕgeun dina oeroet eta,
nja eta bakal ngijangkeun hidji poerah
moepoel, ngidĕran [tjoetak] moestika
karadjaăn; tatapi kaheuleutan sababa-
raha poë eta radja bakal dipinggĕskeun,
teu kalawan ambĕk, teu kalawan pĕrang.

21 Dĕmi noe pingadĕgeun dina oeroet
eta, nja eta bakal matak tjoewa, teu
katoeroenan tjahja karadjaăn; [a] ari da-
tangna keur kĕrta, sarta ngandih kara-
22 djaăn djalan ngolo-ngolo. 'Djeung loba
leungeun goentoer koe eta bakal dipalid-
keun ti hareupeunana, sarta datang ka
parotongna, pon kitoe keneh gĕgĕdoeg
23 pĕrdjangdjian. 'Ana geus sosobatan
djeung moesoeh, eta bakal milampah tji-
dra; sarta bakal indit, djeung djadi bĕ-
24 das, lantaran bala saeutik. 'Keur kĕrta
eta teh bakal ngadatangan noe pangla-
lendona dina tanah; sarta bakal ngalam-
pahkeun anoe hanteu kalampahkeun koe
bapana djeung koe akina; rajahan, dja-
rahan djeung radja-kaja koe eta bakal
dihamboer-hamboer ka balana; malah
aja pikiranana hajang nĕmpoeh ĕnggon
rareugreug; pangkitoe teh tĕpi ka wak-
25 toena. 'Toer eta bakal ngageuingkeun
karosaănana djeung kawanianana nga-
roeroeg ka radja kidoel, mawa balad
gĕde; sarta radja kidoel bakal ngalawan
pĕrang, mawa balad gĕde nja rosa liwat
saking; tatapi radja kidoel teh moal
tagĕn, karana aja noe boga pikir ngarah
26 ka dinja. 'Ari [b] noe sok dadaharan kaha-
kanan eta radja, bakal pada minggĕs-
keun ka dinja, sarta baladna bakal palid,
djeung loba noe bakal roeboeh kasabĕt.
27 'Ari eta doewa radja hatena pada nijat
goreng, sarta keur dijoek samedja reu-
djeung bakal pada ngomong bohong, ta-
tapi moal loeloes; karana kakara pa-
noengtoengan ari geus tĕpi ka mangsa
noe pasti. *a* p. 8 : 25. *b* Djab. 41 : 10; Ob. 7.

28 Tidinja radja kaler teh pimoelangeun
ka tanahna mawa radja-kaja gĕde;
djeung hatena bakal ngamoesoeh ka
pĕrdjangdjian soetji, sarta bakal migawe
sakarĕpna, bari toeloej moelang ka ta-
29 nahna sorangan. 'Dĕmi geus nĕpi ka
mangsa noe pasti, eta bakal boedal deui,
ngadatangan tanah kidoel; tatapi pitĕ-
maheunana moal tjara keur barangmi-
30 miti sarta keur mindona. 'Karana bakal
didatangan kapal ti Kitim; heug radja
teh miris, toeloej balik, bari ngambĕk
ka pĕrdjangdjian soetji, sarta bakal mi-
gawe sakarĕpna; tidinja moelang, sarta
nitenan ka sakoer noe ninggalkeun pĕr-
djangdjian soetji.

31 Djeung deui piajaeun reja leungeun ti
eta radja; [a] ari eta bakal pada nganista-
keun kasoetjian, nja eta benteng teja,
djeung njingkirkeun koerban noe teu
pĕtot-pĕtot, [b] bari ngajakeun geuleuhing
32 karoeksakan teja.'Ari sakoer noe doraka
ka pĕrdjangdjian koe eta bakal disina
moengkir lantaran ngolo-ngolo; dĕmi
oemat noe nganjahokeun ka Allahna
mah bakal pada koekoeh, sarta djoe-
33 noen. 'Djeung sakoer [c] noe palintĕr dina
oemat bakal pada mere harti ka djalma
loba; orokaja bakal tingdjaloprak koe
pĕdang djeung koe seuneu, djalan didja-
rah sarta djalan dirajahan, lila pisan.

34 'Děmi mangsana ngadjaloprak, eta bakal
meunang pitoeloeng saeutik; djeung reja
pisan noe bakal njampoeran ka darinja,
35 djalan poera-poera. 'Sarta noe palintěr
sawareh bakal ngadjoprak, soepaja ma-
ranehanana [d] diběsot djeung diběrěsihan,
mangkana bodas, těpi ka waktoe pa-
noengtoengan; sabab kakara těpi ka
36 mangsa noe pasti. 'Ari eta radja bakal
migawe sasoeka-soekana; sarta [e] bakal
ngagoengkeun maneh, djeung moen-
djoelkeun maneh ti sagala batara; malah
eta teh pingomongeun anoe matak helok,
ngagorengkeun ka Bataraning sakabeh
batara; sarta manehanana piloeloeseun,
těpi ka tjatjapběběndoe; karana sakoer
noe geus dipastenkeun tangtoe diboek-
37 tikeun. 'Djeung deui eta radja moal
nitenan ka aällahan karoehoenna, kitoe
keneh kana karěsěpan awewe, sarta ka
aällahan naon bae eta moal nitenan;
anggoer moendjoelkeun maneh ti saka-
38 beh. 'Malah bakal ngahormat ka hidji
aällahan benteng-benteng, ngaganti eta;
ari aällahan noe teu kanjahoan koe ka-
roehoenna, koe eta bakal dihormat koe
ěmas-perak, koe intěn moelja djeung koe
39 barang noe aloes-aloes. 'Ana migawe
naon-naon ka benteng rareugreug, njěm-
bahna ka aällahan bangsa sedjen; saha-
saha noe moesti-moesti ka manehanana,
tangtoe koe manehanana dihormat katji-
da, dikawasakeun ka djalma loba; sarta
bakal ngabagikeun tanah asoep gan-
djaran.

*a* p. 8 : 11. *b* p. 9 : 27. *c* p. 12 : 3, 10. *d* p. 12 : 10. *e* p. 7 : 8; 2 Tes. 2 : 4.

40 Děmi dina mangsa panoengtoengan
radja kidoel bakal neunggar ka dinja;
toeloej diamoek koe radja kaler, mawa
kareta, djeung noe taroempak koeda,
sarta kapal loba pisan; boes asoep ka
tanah-tanah, lakoena saperti goentoer,
41 sarta kěbat.'Malah asoep ka tanah moel-
ja, djeung loba tanah noe bakal dita-
loekkeun; ari noe pirahajoeëun ti leu-
ngeunna nja ijeu: Edom, djeung Moab,
42 sarta loeloegoe oerang Amon. 'Djeung
bakal njodorkeun leungeunna kana ta-
nah-tanah; tjatjakan tanah Měsir moal
43 pirahajoeëun. 'Toer eta bakal kawasa
ka doenya-brana, ěmas-perak, djeung
ka sakabeh barang noe moelja-moelja,
noe aja di Měsir; sarta oerang Loeb
djeung oerang Koes bakal pada noeroet
44 ka manehanana. 'Tatapi ti wetan djeung
ti kaler pidatangeun bedja matak njě-
blakkeun manehanana; toeloej bakal in-
dit, bari amběk rosa pisan, sědjana
noempoerkeun djeung noempěskeun ka
45 djalma reja. 'Seug masangkeun himah
padalěmanana di antara laoet djeung
goenoeng moelja [a] soetji; toeloej datang
ka toengtoengna, sarta moal aja noe
noeloeng ka dinja.

*a* p. 9 : 20.

## PASAL 12.

Aja dina mangsa eta seug [a] Mikail, ka-
pala gěde, anoe poerah ngadjaga anak
bangsa maneh teja, bakal dangdan; [b] ha-
rita teh mangsa kasoekěran, sakoemaha
noe tatjan kasorang ti watěs aja bangsa
těpi ka mangsa eta; děmi dina mangsa
eta bangsa maneh tangtoe dileupaskeun,
nja sakoer noe kapanggih [c] ditoeliskeun
2 dina kitab. 'Djeung salobana noe hareës
dina lěmah boemi [d] bakal haroedang;
noe sawareh toeloej kana hiroep noe
langgěng, děmi noe sawareh deui mah
toeloej kana kahinaän, djadi pikagiroe-
3 keun langgěng. 'Ari sakoer [e] noe palintěr
bakal pada montjorong saperti sorot
langit; djeung sakoer noe noengtoen
djalma loba kana kaběněran bakal
montjorong tjara bentang-bentang, lang-
4 gěng salalawasna. 'Ari koe maneh, Da-
niël! [f] boenikeun lahiran noe tadi, sarta
kitabna tjap sakali, těpikeun ka mangsa
panoengtoengan. Loba noe bakal nitik-
nitik, sarta ngadjěmbarkeun kanjaho.

*a* p. 10 : 21; Joed. 9; Wahj. 12 : 7. *b* Mat. 24 : 21. *c* p. 7 : 10; Pil. 4 : 3; Wahj. 21 : 27. *d* Joh. 5 : 28, 29. *e* p. 11 : 33, 35. *f* p. 8 : 26; Wahj. 10 : 4.

5 Tidinja kaoela Daniël nendjo, doema-
dakan, aja doewa deui noe ngaraděg; noe
hidji sisi waloengan sabeulah ti dijeu, ari
noe hidji deui sisi waloengan sabeulah
6 ti ditoe. 'Noe saoerang pok naros ka
djalma [a] noe anggoanana lawon bodas
teja, noe aja di loehoereun tjai waloe-
ngan: Noen, sabaraha pilamieunana
dongkap ka panoengtoengan eta sadaja-
7 na pěrkawis noe matak helok teh? 'Seug
kaoela ngadenge gěntra djalma noe ang-
goanana lawon bodas, anoe aja di loe-
hoereun tjai waloengan teja; ari eta
[b] ngatjoengkeun panangan kiwa-těngěn
ka langit, bari soempah, njěbat ka noe
Djoeměněng salalanggěngna teja, jen

sanggeus [c] samangsa, doewa mangsa,
djeung satĕngah mangsa, sarta dimana
geus tjatjap dipabalĕntjarkeunana saparo
oemat soetji, nja didinja pitjatjapeun eta
8 sakabehna. 'Ari koe kaoela kadenge, ta-
tapi teu kaharti; seug kaoela oendjoekan:
Noen Goesti! koemaha teja pangang-
9 geusanana eta pĕrkawis? 'Ari lahiranana:
Djig Daniël! moelang bae; karana eta
lahiran geus diboenikeun sarta ditjap
10 tĕpi ka mangsa panoengtoengan. 'Loba
noe bakal dibĕrĕsihan, djeung dibodas-
keun, sarta dibĕsot; dĕmi noe daroraka
bakal tjoetjoed migawe kadorakaän,
sarta sakoer noe doraka moal aja noe
ngaharti; sabalikna noe palintĕr mah
11 tangtoe pada ngaharti. 'Ari ti mangsa
disingkirkeunana koerban noe teu pĕtot-
pĕtot, djeung diajakeunana [d] geuleuhing
karoeksakan teja, pililaeunana sareboe
12 doewa ratoes salapan poeloeh poë. 'Bag-
dja tĕmĕn djalma noe ngarĕp-ngarĕp,
sarta nĕpi ka sareboe tiloe ratoes tiloe
13 poeloeh lima poë! 'Dĕmi maneh teja
moelang bae tĕpi ka panoengtoengan;
eta maneh pireureuheun, sarta mĕngke
hoedang deui baris meunang bagian ma-
neh, dina panoengtoengan djaman.

*a* p. 10 : 5. *b* Wahj. 10 : 5. *c* p. 7 : 25 ; Wahj. 12 : 14. *d* p. 11 : 31.

---

# KITAB NABI HOSEA.

## PASAL 1.

Tjeu pangandika Pangeran, noe dida-
tangkeun ka Hosea poetra Beri, [a] keur
mangsa Oesia, Jotam, Ahas djeung His-
kia, radja-radja Joeda, sarta keur mang-
sa [b] Jarobam poetra Joas, radja Israil.

*a* Jĕs. 1 : 1. *b* 2 Radj. 14 : 16.

2 Nĕmbean Pangeran ngandika ka Ho-
sea, aja timbalan Pangeran ka Hosea
kijeu: Maneh geura leumpang, koedoe
boga pamadjikan djinahan djeung anak
djinahan; karana saeusi tanah [a] djinah
bae lakoena, moendoer ti poengkoereun
3 Pangeran. 'Bral Hosea leumpang, toe-
loej boga pamadjikan ka Gomer poetra
Diblaim; tidinja eta reuneuh, sarta toe-
loej ngadjoeroe anak lalaki pikeun Ho-
4 sea. 'Ari timbalan Pangeran ka Hosea:
Anak teh koedoe dingaranan Jisrel; ka-
rana sakeudeung deui kami [b] ka bangsa
Jehoe rek njiksakeun hoetang gĕtih anoe
Jisrel, sarta karadjaän anak-intjoe Israil
5 koe kami rek dieureunkeun. 'Ari geus
kitoe, dina mangsa eta seug gondewa
Israil koe kami tangtoe dipotongkeun
6 di lĕbak Jisrel. - 'Tidinja reuneuh deui,
sarta toeloej ngadjoeroe anak awewe.
Ari timbalan Pangeran ka Hosea: Eta
anak koedoe dingaranan Lo-Roehama;
karana ka-hareupna kami moal ngawĕ-
lasan deui ka anak-intjoe Israil, soema-
7 won moen ngahampoera ka dinja. 'Ari
ka anak-intjoe Joeda mah kami tangtoe
ngawĕlasan, djeung disalamĕtkeunana
koe Pangeran Allahna; kami njalamĕt-
keun teh ka dinja moal koe gondewa,
atawa koe pĕdang, atawa koe pĕrang,
atawa koe koeda, atawa koe noe toem-
8 pak koeda. - 'Dĕmi sanggeus Lo-Roehama
dibeuteungan njoesoe, tidinja reuneuh
deui, sarta toeloej ngadjoeroe deui anak
9 lalaki. 'Ari timbalan Pangeran: Eta anak
koedoe dingaranan Lo-Ami; karana ma-
raneh lain oemat kami, kitoe deui kami
hamo djadi deui Allah maraneh.

*a* p. 2 : 1, 4. *b* 2 Radj. 15 : 12.

10 Parandene kitoe, bilangan oerang Is-
rail bakal sapĕrti keusik laoet, noe teu
beunang ditakĕr, sarta teu beunang di-
itoeng. [a] Djeung deui dina ĕnggon, noe
djalmana geus diandikaän kijeu: Mara-
neh teh lain oemat kami, nja di dinja
maranehanana bakal disĕboetkeun poe-
11 tra Allah noe djoemĕnĕng. 'Ari [b] oerang
Joeda djeung oerang Israil mĕngke di-
koempoelkeun deui djadi hidji, sarta nga-
djĕnĕngkeun piloeloegoeëun hidji pikeun
diri maranehanana, bari toeloej boedal
tina tanah; karana poëan Jisrel tangtoe
12 gĕde. 'Doeloer maraneh lalaki [c] sarĕ-
boetkeun: Ami, ari doeloer awewe sa-
rĕboetkeun: Roehama.

*a* Roem 9 : 26. *b* Jĕr. 3 : 18; Jĕh. 37 : 22. *c* p. 2 : 22.

PASAL 2.

Geura pada madoean ka indoeng maraneh; geura padoean! karana eta teh
lain pamadjikan kami, kitoe deui kami
lain salakina; djeung sina njingkirkeun
[a] parangina djinah ti beungeutna, kitoe
deui parangina ngaranjed ti antara soe-
2 soena; 'soepaja oelah koengsi maneha-
nana koe kami dirangsadan ditarandja-
ngan, diteundeun [b] sapĕrti keur poë-
anana didjoeroekeun, sarta didjadikeun
tjara tĕgal lĕga, nja didamĕl sapĕrti
tanah keëng, dipaehkeun koe halabhab;
3 'djeung oelah koengsi kami teu ngawĕ-
lasan ka anakna; karana anak djinahan
4 eta teh. 'Karana indoengna djinah; noe
ngareuneuhkeun maranehanana lakoena
matak era; karana omongna: Aing dek
leumpang, noeroet ka kabogoh aing,
[c] noe ka aing sok pada mere roti djeung
tjai, boeloe domba djeung haramaj, mi-
5 njak djeung inoem-inoeman. 'Koe sabab
eta, masing nganjahokeun, [d] djalan ma-
neh koe kami rek dipĕnggĕl koe tangkal
tjoetjoekan, sarta manehanana koe kami
rek dipagĕr koe tembok, sina oelah
6 manggih pidjalaneunana. 'Sarta bakal
njoesoel ka kabogohna, tatapi moal ka-
soesoel; djeung bakal nejangan eta, ta-
tapi moal kapanggih. Tidinja pingomo-
ngeun kijeu: [e] Ah, dek moelang bae,
malikan salaki noe heubeul; karana aing
7 harita ngeunah ti batan ajeuna. 'Karana
eta teh teu nganjahokeun, jen nja kami
noe ka manehanana maparinkeun gan-
doem, anggoer djeung minjak, sarta nja
kami noe ka manehanana ngaleler perak
loba pisan, kitoe deui ĕmas; [f] dĕmi koe
8 eta diparake ka Baäl. 'Koe sabab eta,
gandoem kami koe kami rek ditjandak
deui dina oesoemna, kitoe deui anggoer
kami dina mangsana nĕdĕng; sarta kami
rek ngarĕboet boeloe domba kami djeung
haramaj kami, anoe baris noetoepan
9 oratna. 'Sarta ajeuna kami rek [g] moe-
kakeun wiwirangna di hareupeun panon
kabogohna, [h] djeung moal aja noe nga-
leupaskeun manehanana ti panangan
10 kami. 'Malah kami [i] rek ngeureunkeun
sakabeh kaätohanana, pestana, panang-
galanana djeung sabatna, sarta sagala
11 bae mangsa ramameanana. 'Toer kami
[j] rek ngaroeksakkeun tangkalna anggoer
djeung tangkalna kondang, noe koe ma-
nehanana disĕboetkeun, jen: Eta teh pa-
madjĕg ka aing, pamere kabogoh; dĕmi
koe kami eta rek didjadikeun bala, sarta
12 bakal dihakanan sato galak. 'Djeung
kami ka manehanana rek njiksakeun
djaman Baäl-Baäl, noe koe manehanana
dikoekoesan, bari ngadangdanan sora-
ngan koe antingna djeung kangkaloeng-
na, sarta leumpang noeroet ka kabo-
gohna, dĕmi ka kami mah [k] mopohokeun,
lahiran Pangeran.

*a* p. 1:2. *b* Jĕh. 16:4. *c* Jĕr. 44:17. *d* Njanj. 3:7—9. *e* Jĕr. 3:22. *f* Jĕh. 16:16. *g* Jĕh. 16:37. *h* 5 Moesa 32:39. *i* Am. 8:10. *j* Mika 1:7. *k* Jĕr. 18:15.

13 Sabab kitoe, masing njaho, maneha-
nana koe kami bakal diwoedjoek, [a] sarta
ditoengtoen ka tĕgal lĕga, bari toeloej
14 dioepahan kana atina. 'Djeung kami ka
manehanana rek maparinkeun kĕbonna
anggoer ti sĕmĕt dinja, kitoe deui [b] lĕbak
Akor teja minangka lawang pangarĕp-
ngarĕp; sarta di dinja manehanana pi-
ngawiheun, tjara keur mangsana boedak,
djeung [c] sapĕrti keur basana indit ti
15 tanah Mĕsir teja. 'Ari geus kitoe, dina
mangsa harita, lahiran Pangeran, maneh
ka kami tangtoe njĕboet: [d] Tjaroge koe-
ring; moal ka kami njĕboet deui: Baäl
16 koering. 'Karana kami tangtoe njingkir-
keun sakoer ngaran Baäl-Baäl ti djĕro
soengoetna, datang ka ngaran Baäl teh
17 teu diingĕt-ingĕt deui. 'Djeung deui keur
pimangpaäteun maranehanana kami teh
dina mangsa eta [e] tangtoe ngadamĕl pĕr-
djangdjian ka sato galak, ka manoek
awang-awang, sarta ka noe tingkarajap
di boemi; samalah gondewa, pĕdang
djeung pĕrang koe kami rek dipinggĕs-
keun, dileungitkeun tina tanah; djadi
maranehanana koe kami [f] rek disina
18 ngĕnggon reudjeung sĕnang ati. 'Toer
maneh koe kami rek dipigarwa salalang-
gĕngna; estoe maneh dipigarwa teh ka-
lawan kabĕnĕran djeung kalawan kaädi-
lan, kalawan sih-koernija djeung kalawan
19 kawĕlasan. 'Nja maneh dipigarwa teh
kalawan satoehoe; [g] sarta maneh tang-
20 toe nganjahokeun ka Pangeran. 'Ari geus
kitoe, dina mangsa eta, kami tangtoe
ngaboelkeun, soer lahiran Pangeran; nja
kami ngaboelkeun langit, djeung langit
21 ngaboelkeun boemi; 'ari boemi ngaboel-
keun gandoem, anggoer djeung minjak,

22 sarta nja eta ngaboelkeun Jisrel. 'Djeung
manehanana koe kami rek disĕbarkeun
di boemi pikeun diri kami, [h] sarta kami
tangtoe ngawĕlasan ka Lo-Roehama; ari
ka Lo-Ami kami rek njĕboet: Maneh teh
oemat kami; sarta eta tangtoe njĕboet:
Allah koering. *a* Jŏh. 20 : 35. *b* Jĕs. 65 : 10.
*c* 2 Moesa 15. *d* Jĕs. 54 : 5. *e* 3 Moesa 26 : 6; Aj. 5 : 23.
*f* Jĕr. 23 : 6. *g* Jĕr. 31 : 34. *h* p. 1 : 9, 12; Roem 9 : 25, 26;
1 Petr. 2 : 10.

## PASAL 3.

Tidinja Pangeran nimbalan ka kaoela:
Maneh [a] geura leumpang deui, koe-
doe njaäh ka hidji awewe, noe dipika-
njaäh koe salakina, padahal ngaranjed;
sakoemaha Pangeran miasih ka oerang
Israil, sanadjan eta njalanghareup ka
aällahan, djeung njaraäheun ka goeroen-
2 toel kismis. 'Toeloej kaoela meuli awewe
kitoe keur diri kaoela, harga lima wĕlas
wang perak, tambah sahomer gandroeng
3 djeung satĕngah homer gandroeng. 'Pok
kaoela ngomong ka dinja: Maneh koedoe
mingit sorangan sing lila pisan baris
kami; poma maneh oelah djinah, djeung
oelah lakian; kami ge ka maneh tangtoe
4 nja kitoe keneh. 'Karana oerang Israil
lila katjida nja pingarĕnggoneun teu
radja, teu kapala, teu koerban, teu [b]
tihang brahala, teu [c] epod djeung teu
5 tapekong. 'Sanggeusna kitoe oerang Is-
rail tangtoe tarobat, [d] bari narejangan
Pangeran Allahna, djeung ka Dawoed
radjana; sarta tangtoe pada moeroe-
moeroe djeung sarijeuneunana ka Pa-
ngeran sarta ka kamoerahanana, dina
ahir djaman. *a* p. 1 : 2. *b* 5 Moesa 16 : 22.
*c* Hak. 17 : 5. *d* 5 Moesa 4 : 29; Jĕr. 30 : 9.

## PASAL 4.

Eh, oerang Israil! darengekeun ijeu pa-
ngandika Pangeran; karana [a] Pange-
ran aja pabĕneun ka djalma saeusi tanah,
sabab taja katĕmĕnan, taja kahemanan,
djeung taja kanjaho ka Allah dina ta-
2 nah. 'Noe aja teh soempah, djeung bo-
hong, djeung maehan, djeung maling,
sarta ngaranjed; pada ngadjoedjoer nap-
soe, sarta hoetang gĕtih paäjang-ajang
3 djeung hoetang gĕtih. 'Sapedah kitoe
tanah teh bakal prihatin, djeung saka-
beh djalma eusi tanah teh bakal aloem,
barĕng sato galak sarta barĕng manoek
awang-awang; sanadjan laoek laoet ba-
4 kal dilaleungitkeun. 'Parandene kitoe [b]
teu meunang aja noe madoean, djeung
teu meunang aja noe ngawarah; karana
bangsa maneh geus sasat noe madoean
5 ka panghoeloe. 'Mana maneh bakal la-
boeh ti beurang; tjatjakan nabi ge pi-
laboeheun djeung maneh ti peuting;
sarta indoeng maneh koe kami rek di-
6 tiwaskeun. 'Oemat kami tiwas tina teu
bogaeun kanjaho; sabab maneh mitjeun
kanjaho, noe matak maneh ge koe kami
rek dipitjeun, dieureunkeun manghoe-
loean ka kami; djeung sapedah maneh
mopohokeun ka toret Allah maneh, noe
matak kami ge rek mopohokeun ka
7 anak-anak maneh. 'Mingkin maraneha-
nana ngadjĕmbaran, mingkin pada nga-
dosa ka kami; kamoeljaänana koe kami
8 rek diganti koe kahinaän. 'Kahakana-
nana tina dosa oemat kami, sarta ka-
dorakaän oemat kami noe koe eta dipake
9 kahajang. 'Koe sabab eta, [c] sakoemaha
djalma loba, nja kitoe keneh pidjadieu-
nana panghoeloe; koe kami rek disiksa
tina djalan-djalanna, nja dibalĕs tina la-
10 koe-lampahna. 'Eta [d] bakal dadaharan,
tapi moal sareubeuheun; bakal pada mi-
lampah djinah, tapi moal ngarĕkahan; sa-
bab geus pada ninggalkeun ngestoekeun
11 ka Pangeran. 'Djinah, anggoer heubeul
djeung anggoer anjar sok ngalindih pikir.
12 'Oemat kami [e] sok nanja ka kaina, djeung
iteukna noe dikoemahaän koe maneha-
nana; karana oemat teh kasasabkeun
koe [f] roh padjinahan, noe matak pada
13 djinah, tjoel ka Allahna. 'Dina [g] poen-
tjak goenoeng-goenoeng ngaloerbanna,
djeung dina loehoer pasir-pasir ngaroe-
koesna, di handapeun ki pasang, ki mĕ-
njan djeung kijara, sabab ngeunah ijoehna;
[h] pedah kitoe noe matak anak maraneh
awewe sok djarinah, djeung minantoe
14 maraneh awewe sok ngaranjed. 'Kami
moal njiksa ka anak maraneh awewe
lamoen djarinah, atawa ka minantoe
maraneh awewe lamoen ngaranjed; ka-
rana kolotna sok njalingkoer reudjeung
dajang-dajang, djeung sok ngaloerban
babarĕngan djeung djobong-djobong; ari
bangsa noe teu boga pangarti, tangtoe
tigĕdĕboeg. *a* Mika 6 : 2. *b* Am. 5 : 10. *c* Jĕs. 24 : 2.
*d* 3 Moesa 26 : 26; Mika 6 : 14. *e* Jĕr. 2 : 27. *f* p. 5 : 4.
*g* Jĕs. 57 : 7. *h* Am. 7 : 17.

15 Oepama maneh, Israil! djinah, atoeh

maneh, Joeda! oelah kabawa-bawa sa-
lah. Poma maneh oelah leumpang ka
[a] Gilgal, djeung oelah indit ka [b] Bet-
Awen, sarta oelah sok soempah: dĕmi
16 djoemĕnĕnging Pangeran. 'Karana Israil
teh basangkal, [c] sapĕrti sapi noe basang-
kal; ajeuna koe Pangeran eta bade di-
djarahkeun sapĕrti anak domba di noe
17 lĕga. 'Epraim ngabatoeran ka brahala;
18 ingkeun bae eta teh. 'Arak-arakanana
antĕp-antĕpan, djinahna bebejakan, ko-
kolotna pada djodjoh bogoh kana ka-
19 hinaän. 'Ĕngke eta dihompet angin koe
djangdjangna; sarta pada pimeunangeun
era tina koerban-koerbanna. *a* Hak. 3 : 19; p. 9 : 15; 12 : 12. *b* 1 Radj. 12 : 29; p. 10 : 5, 15. *c* Jĕr. 31 : 18.

## PASAL 5.

Eh, panghoeloe-panghoeloe! ijeu geura
darengekeun; eh, anak-intjoe Israil!
geura rarĕgĕpkeun; eh, anak-intjoe radja!
geura pada polongokeun tjeuli; karana
nja ka maraneh pitĕrapeunana hoekoe-
man, sapedah maraneh djadi djirĕt di
nagara Mispa, kitoe deui rawe beunang
2 masangkeun dina goenoeng Tabor. 'Ari
noe maloengkir [a] pada katoengkoel koe
poentjat-peuntjit; tatapi kami teh poe-
3 rah mĕpĕrih ka eta sakabehna. 'Kami
leuwih oeninga ka Epraim, djeung Israil
teu kadingdingan ka kami; karana ajeu-
na maneh, Epraim! djinah, Israil teh
4 kanadjisan. 'Lakoe-lampahna teu mi-
keun maranehanana balik ka Allahna;
wantoe maranehanana geus kaäsoepan
[b] roh padjinahan teja, djeung teu nga-
5 njarahokeun ka Pangeran. 'Ari [c] kama-
goengan Israil noedoeh ka beungeutna,
sarta Israil djeung Epraim pilaboeheun
koe kadorakaänana; Joeda ge tangtoe
6 miloe laboeh. 'Maranehanana bakal la-
leumpang, mawa dombana djeung mawa
sapina, nejangan Pangeran, [d] tatapi an-
djeunna moal kapanggih, da geus njing-
7 kah ti maranehanana. 'Pada [e] tjidra ka
Pangeran, boektina pada ngadjoeroe-
keun djadah; ajeuna bakal pada dibejak-
keun koe pananggalan katoet baban-
daänana. *a* p. 8 : 13. *b* p. 4 : 12. *c* p. 7 : 10. *d* Sil. 1 : 28. *e* Jĕr. 3 : 20.

8 Geura narijoep sangkakala di Giba,
djeung narijoep tarompet di Ramah;
geura pada ngagĕro di [a] Bet-Awen kijeu:
Eh Binyamin! geus aja di toekangeun
9 maneh. 'Epraim [b] tangtoe djadi soe-
woeng keur poëan dilaraän; di lĕbah
kaom Israil kami geus maparin njaho
10 anoe tangtoe pidjadieun. 'Kapala-kapala
Joeda lampahna saibarat [c] noe ngowahan
watĕs; kami ĕngke ngoetjoerkeun bĕ-
bĕndoe kami ka darinja sapĕrti tjai.
11 'Epraim dikanijaja, dilĕboer koe hoekoe-
man; sabab soedieun loemakoe noeroet
12 parentah. 'Mana kami teh ka Epraim
djadi sapĕrti toko, kitoe deui ka anak-
13 intjoe Joeda sapĕrti boeboek. 'Barang
Epraim waspadaeun kana kasakitna, ki-
toe deui Joeda kana tjatjadna, [d] los
Epraim leumpang ka Asoer, djeung ngoe-
toes ka radja Jareb; dĕmi eta mah teu
bisaeun njageurkeun ka maraneh, sarta
moal bisaeun ngaleungitkeun tjatjad ti
14 maraneh. 'Karana kami teh ka Epraim
djadi [e] sapĕrti singa, kitoe deui ka anak-
intjoe Joeda sapĕrti singa ngora; ijeu
kami pisan noe rek njasaäk, bari seug
angkat; kami arek njandak, [f] sarta moal
15 aja noe ngaleupaskeun. 'Kami arek ang-
kat, moelih ka ĕnggon kami, [g] tĕpi ka
eta roemasa salah djeung narejangan
pameunteu kami; keur mangsa saloekĕ-
reun, tangtoe pada nejangan kami gĕ-
mĕt pisan. *a* p. 4 : 15. *b* p. 14 : 1. *c* 5 Moesa 27 : 17. *d* Jĕr. 2 : 18; p. 7 : 11. *e* p. 6 : 1; 13 : 7. *f* p. 2 : 9. *g* 5 Moesa 4 : 29, 30.

## PASAL 6.

Hajoe, oerang baralik ka Pangeran!
[a] karana nja andjeunna noe njasaäk,
sarta oerang tanwande koe andjeunna
ditjageurkeun; nja andjeunna noe nga-
gĕboeg, sarta oerang tanwande koe an-
2 djeunna diboelĕnan. 'Watĕs doewa poë
oerang tangtoe koe andjeunna dihiroep-
keun; dina poë noe katiloe oerang tang-
toe dihoedangkeun; mangke oerang hi-
3 roep di pajoeneun andjeunna. 'Tjing,
oerang nganjahokeun; tjoba, oerang ngo-
brek-ngobrek, soepaja nganjahokeun ka
Pangeran; geus poegoeh pimijoseunana
sapĕrti padjar, djeung pisoempingeunana
ka oerang sapĕrti hoedjan, tjara hoe-
djan pandeuri ngabaseuhan boemi.
*a* 5 Moesa 32 : 39.

4 Eh Epraim! koemaha pilampaheun
kami ka maneh? Eh Joeda, koemaha
pilampaheun kami ka maneh? Ari ka-
hemanan maraneh ibarat mega isoek,
djeung sapĕrti tji-iboen, noe tereh moes-

5 na. 'Pedah kitoe noe matak eta koe
kami geus ditatahan koe lantaran nabi-
nabi, diparaehkeun koe lantaran pilahir
lambĕj kami; sarta hoekoeman maneh
6 pibidjileun sapĕrti tjaäng.'Karana [a] kami
misoeka kana kahemanan, lain kana
koerban; kitoe deui kana kanjaho ka
Allah, leuwih ti batan kana koerban
7 doeroekan. 'Dĕmi eta mah geus pada
ngarĕmpak pĕrdjangdjian, [b] sapĕrti Adam;
di dinja pada milampah tjidra ka kami.
8 'Gilad teja [c] nagara toekang njijeun ka-
gorengan, geus oerat-aret koe gĕtih.
9 'Djeung sapĕrti goendoekan rampog nga-
dago djalma, nja kitoe panghoeloe noe
samijoek pada maehan di djalan ka Sĕ-
kem; estoe pada migawe karoetjahan.
10 'Di anak-intjoe Israil [d] kami ningali
noe matak idjid; di dinja Epraim mi-
lampah djinah, Israil teh kanadjisan.
11 'Maneh oge, Joeda! geus ditjawisan pi-
boewateun, samangsa dibojongna oemat
kami teja koe kami dibalikkeun.

*a* Mat. 9 : 13; 12 : 7. *b* p. 8 : 1. *c* p. 12 : 12. *d* p. 5 : 3; 7 : 2.

## PASAL 7.

Eukeur kami rek njageurkeun ka Is-
rail, kadorakaän Epraim katara, kitoe
deui kagorengan Samaria; karana [a] pada
milampah tjidra; ari djoeroe paling asoep,
djeung goendoekan rampog ngabegal di
2 loewar. 'Sarta teu ngaromong sadjĕro
hatena, jen kami teh emoet ka sakabeh
kagorenganana; ajeuna pagaweanana so-
rangan ngalingkoeng ka maranehanana;
3 [b] arajana di pajoeneun kami. 'Eta pada
ngaboeboengah ka radja koe kagore-
nganana, kitoe deui ka kapala-kapala
4 koe bohong-bohongna. 'Kabeh ge djalma
ranjedan; geus pada saibarat pameu-
leuman beunang manaskeun toekang
roti; ana eureun seg ngahoeroengkeun,
ti beuteung njijeun adonan tĕpi ka ka-
5 haseumanana. 'Keur poëan radja oerang
kapala-kapala pada ngagĕringkeun radja
koe panasna tji-anggoer; radja teh pa-
tjantel leungeun djeung taroekang mo-
6 jok. 'Karana pada njadijakeun hatena
tjara pameuleuman, eukeurna ngabo-
ngohan; toekangna roti heës sapeupeu-
ting; isoekna pameuleuman ngagĕdoer
7 sapĕrti seuneu hoeroeng. 'Kabeh ge pa-
nas tjara pameuleuman, sarta pada nga-
lĕboer hakim-hakimna; sakabeh radjana
raroeboeh; [c] taja pisan di lĕbah dinja
8 anoe njambat ka kami. 'Epraim [d] njam-
poerkeun maneh djeung bangsa noe loba;
Epraim teh saibarat koeweh teu dibalik.
9 'Kakoewatanana dibejakkeun koe deu-
ngeun-deungeun, tapi koe dirina teu
kanjahoan; malah manehanana geus hoe-
wis bobontjĕlokan, tapi koe dirina teu
10 kanjahoan. 'Ari [e] kamagoengan Israil
noedoeh ka beungeutna; parandene teu
tarobat ka Pangeran Allahna, djeung
teu narejangan andjeunna dina sakabeh
11 pĕrkara noe kitoe. 'Ari Epraim teh sai-
barat djapati bodo, teu bogaeun pikir;
[f] sasambatna ka Mĕsir, laleumpangna
12 ka Asoer. 'Samangsa laleumpang, kami
rek ngaroengkoepkeun eurad kami ka
darinja; koe kami maranehanana rek
diragragkeun sapĕrti manoek awang-
awang; nja rek dipĕpĕrih koe kami [g]
sakoemaha noe geus kadenge koe pa-
13 djĕmoehanana. 'Pitjilakaeun eta teh!
karana pada ngalantrah ti kami; piti-
waseun eta teh! karana pada masijat
ka kami; ari kami teh kĕrsa ngaleu-
paskeun maranehanana, dĕmi marane-
hanana mah pada ngomong bohong bae
14 ka kami. 'Djeung teu ngadjalĕrit ka
kami tĕroes djeung hatena, [h] lamoenna
maridangdam dina ĕnggon-ĕnggonna;
noe dipake salĕmpang koe eta nja hal
gandoem djeung anggoer; ka kami mah
15 pada basangkal. 'Ari koe kami dipapa-
tahan, dikoewatkeun leungeun-leungeun-
na, dĕmi maranehanana ngan mikiran
16 goreng bae ka kami. 'Pada malik, tapi
lain ka noe Leuwih Agoeng; geus pada
djadi [i] sapĕrti gondewa malsoe; kapala-
kapalana tangtoe raroeboeh koe pĕdang,
tina sarewoteun letahna; sabab kitoe
maranehanana djadi pojokeun di tanah
Mĕsir.

*a* p. 12 : 1. *b* Djab. 90 : 8. *c* Djab. 14 : 4. *d* Djab. 106 : 35. *e* p. 5 : 5; Am. 6 : 8. *f* p. 5 : 13; 8 : 9. *g* p. 5 : 9. *h* Djab. 4 : 5. *i* Djab. 78 : 57.

## PASAL 8.

Sangkakala geura tijoep koe biwir ma-
neh; pimoeroeëunana ka gĕdong Pa-
ngeran [a] sapĕrti galoedra; tina sabab
eta [b] pada ngarĕmpak pĕrdjangdjian ka-
mi, djeung maloengkir ka toret kami.
2 'Harita tangtoe pada ngadjĕrit ka ka-
mi: Eh, Allah koering! ijeu koering
Israil pada nganjahokeun ka andjeun.

3 'Dĕmi Israil geus mitjeun kahadean;
4 tangtoe dioedag-oedag koe moesoeh. 'Is-
rail sok ngadjĕnĕngkeun radjā, tapi lain
ti kami; sok njijeun kapala, tapi kami
teu nĕrangan. [c] Ari ĕmas-perakna koe
maranehanana didjijeun brahala-brahala
keur sĕsĕmbaheunana, soepaja dirina di-
5 basmi. 'Eh Samaria! [d] sasapian maneh
koe andjeunna dipitjeun; bangĕt pisan
bĕndoe kami ka maranehanana; saba-
raha pililaeunana deui maranehanana
nja rek teu pajaeun kana kabĕrĕsihan?
6 'Karana sasapian teja ti Israil; nja toe-
kang noe njijeun inja, sarta lain Allah
eta teh; geus poegoeh sasapian Samaria
7 ĕngke rĕmĕk. 'Karana [e] njalĕbarkeunana
angin, ĕngke miboewatan topan; moal
boga beubeunangan; pĕlakna moal nga-
djadikeun tipoeng; nadjan ngadjadikeun
oge, tangtoe dilĕglĕg koe deungeun-deu-
8 ngeun. 'Israil geus dilĕglĕg; ajeuna eta
di bangsa kapir geus djaradi [f] tjara wa-
9 dah noe teu dipikasoeka. 'Karana ma-
ranehanana [g] arindit ka Asoer, tjara
kalde leuweung noe njingsalkeun maneh;
Epraim sok norog ka kabogoh-kabogoh.
10 'Sabalikna, nadjan eta narorog ka bang-
sa kapir, ajeuna bangsa kapir teh koe
kami rek dikoempoelkeun; sarta mara-
nehanana ĕngke ngamimitian njoedaän,
tina momotan [h] radja sagala kapala.
11 'Sabab Epraim teh geus njijeun altar
loba, baris migawe dosa; nja eta altar-
altar noe geus djaradi matak manehanana
12 dosa. 'Kami noeliskeun keur manehanana
toret kami, pirang-pirang pĕrkara, dĕmi
diangkĕnna koe eta pĕrkara sedjen.
13 'Moenggoeh koerban hatoeran ka kami
tamah, eta sok ngaloerbankeun laoek,
sarta diharakanna; tapi Pangeran teu
soekaeun ka maranehanana; anggoer
ajeuna Pangeran kĕrsa emoet kana ka-
dorakaänana, sarta njiksa kana dosa-do-
sana; [i] ĕngke maranehanana dibalikkeun
14 deui ka Mĕsir. 'Karana Israil [j] mopoho-
keun ka noe ngadamĕl manehanana,
djeung njijeun gĕdong-gĕdong; sarta Joe-
da njijeun nagara reugreug reja pisan; [k]
tapi kami ĕngke ngadatangkeun seuneu
ka nagara-nagarana, sarta nja eta tangtoe
ngalĕboer ka gĕdong-gĕdongna.

## PASAL 9.

Eh Israil! poma maneh oelah boengah
wani berag, sapĕrti bangsa noe loba;
karana maneh teh djinah moengkir ka
Allah maneh; eta maneh soeka kana pa-
madjĕg dina sakabeh pangirikan gan-
2 doem. 'Pangirikan djeung pamĕrĕsan
[a] moal matak njoekoepan ka maraneha-
nana, sarta anggoer tangtoe tjidra ka
3 dinja. 'Moal pimaratoeheun dina [b] tanah
Pangeran; ĕnjana Epraim teh [c] ĕngke di-
balikkeun deui ka Mĕsir, [d] sarta mara-
nehanana bakal pada ngahakan noe na-
4 djis di tanah Asoer. 'Moal njaritjikeun
deui anggoer bade ka Pangeran, sarta
koerbanna koe andjeunna moal dianggo
kasĕdĕp; djadina ka maranehanana sa-
pĕrti roti keur kaprihatinan; saha-saha
noe ngahakan eta, tangtoe kanadjisan;
satĕgĕsna kahakananana harita keur di-
rina bae, moal asoep ka gĕdong Pange-
5 ran. 'Dek milampah naon maraneh dina
poë koempoelan djeung dina poë pesta
6 Pangeran? 'Karana, masing njaho, mara-
nehanana ĕngke laleumpang tina karoek-
sakan; nja Mĕsir noe bakal ngoempoel-
keun inja, sarta nagara Mop noe bakal
ngaroewang inja; barangna noe moelja-
moelja, sipat perak, nja sareuni noe pi-
ngabogaäneun; ari dina himah-himahna
7 piajaeun tjoetjoek-tjoetjoekan. 'Geus [e]
datang ka poë njiksa, geus nĕpi ka poë
naoer; Israil bakal pada nganjahokeun;
ari nabi teh paloeng, djalma noe kaäsoe-
pan roh teh gelo, tina hal kagĕdean ka-
dorakaän maneh, djeung tina kagĕdean
8 kagiroek. 'Epraim tadina toekang kĕmit,
anoet ka Allah kaoela; moenggoeh di
nabi, aja djirĕt toekang taheun di saka-
beh djalanna, sarta aja pikagiroekeun di
9 gĕdong Allahna. 'Maranehanana [f] pada
lĕbar lalampahan, rosa pisan, tjara [g]
keur djaman Giba teja; andjeuuna bade
emoet kana kadorakaänana, bade njiksa
10 kana dosa-dosana. 'Israil teh [h] kapĕn-
dakna koe kami sapĕrti boewah anggoer
di tĕgal lĕga; tjara boewah kondang
gendjah noe barangmimiti boewahan,
nja kitoe karoehoen maraneh katingalna
koe kami; dĕmi maranehanana laleum-
pang [i] ka Baäl-Peor, djeung ngasrah-
keun diri ka eta brahala matak era,
sarta pada djadi matak geuleuh, satjara

*a* 5 Moesa 28 : 49. *b* p. 6 : 7. *c* p. 2 : 7. *d* 1 Radj. 12 : 28.
*e* Jér. 12 : 13; p. 10 : 13. *f* Jĕr. 48 : 38. *g* p. 7 : 11. *h* Dan. 2: 37.
*i* 5 Moesa 28 : 68; p. 9 :3, 6. *j* 5 Moesa 32 : 15. *k* Am. 2: 5.

11 kabogohna. 'Ari moenggoeh Epraim, ka-
moeljaänana ĕngke lapoer tjara manoek,
wani soewoeng noe ngadjoeroe, soe-
woeng noe ngandoeng, soewoeng noe
12 reuneuh. 'Sanadjan eta ngagĕdean anak-
na oge, tangtoe koe kami dilapoerkeun,
wani soewoeng manoesa; karana estoe
maranehanana pibalaïeun, dimana kami
13 njingkah ti maranehanana. 'Ari Epraim
teja, sakoemaha kami ningali ka Tiroes
bae, dipĕlakna di ĕnggon ngeunah; kari-
kari Epraim teh ĕngke koedoe ngaloe-
warkeun anak-anakna ka toekang meun-
14 tjit. 'Noen Pangeran! moegi maparin
ka maranehanana. Andjeun bade mapa-
rin naon? Moegi dipaparin pianakan
15 oedoel, sarĕng soesoe toehoer. 'Sakabeh
kagorenganana ajana di [j] Gilgal; estoe
di dinja kami datang ka geuleuh ka
maranehanana; tina sabab kagorengan
pagaweanana, noe matak eta koe kami
ĕngke pada didjongklokkeun ti djĕro gĕ-
dong kami; ka-hareupna kami moal asih
deui ka maranehanana; [k] sakabeh kapa-
16 lana pada basangkal. 'Epraim digĕboeg,
akarna geus djadi garing, maranehanana
moal boewahan; masih datang ka baro-
ga anak oge, boewah beuteung karĕsĕ-
panana tangtoe koe kami dipaehkeun.
17 'Ĕngke maranehanana koe Allah kaoela
dipitjeun, sabab teu ngagoegoe ka an-
djeunna; djeung bakal pada aproek-
aproekan di lĕbah bangsa kapir.

*a* p. 2 : 8. *b* 3 Moesa 25 : 23. *c* p. 8 : 13. *d* Jĕh. 4 : 13. *e* Jĕr. 50 : 31. *f* 5 Moesa 31 : 29. *g* Hak. 19. *h* 5 Moesa 32 : 10. *i* 4 Moesa 25 : 3. *j* p. 4 : 15. *k* Jĕs. 1 : 23.

## PASAL 10.

Israil ibarat hidji tangkal anggoer noe
njalijara, djeung leubeut boewahna; ta-
pi beuki loba boewahna, [a] beuki reja
njijeunna altar; mingkin aloes tanahna,
mingkin aloes njijeunna tihang brahala.
2 'Hatena midoewa; ajeuna bakal pada
njandang lara; andjeunna bade ngaroen-
toehkeun altar-altarna, ngaroeksakkeun
3 tihangna brahala. 'Saĕnjana ajeuna eta
bakal ngaromong kijeu: Oerang teu boga
radja; karana oerang tadina teu sarijeun
koe Pangeran; sarta radja teh, naon pi-
4 gaweëunana ka oerang? 'Eta maraneha-
nana sok ngomong kosong, pada soem-
pah bohong dina njijeun pĕrdjangdjian;
noe matak hoekoeman ngadjadi sapĕrti
djoekoet baroewang dina tapak singkal
5 di kĕbon. 'Priboemi Samaria bakal pada
soemĕblak koe sasapian [b] Bet-Awen; ka-
rana oematna bakal kaprihatinan koe
eta, kitoe keneh kijai-kijaina, noe sok
garĕrah koe eta, tina hal kamoeljaänana,
6 sabab eta teh leungit ti dinja. 'Sasapian
teja ge bakal dianteurkeun ka Asoer,
keur pangabakti ka [c] radja Jareb;
Epraim pimeunangeun era, estoe Israil
7 bakal era tina tarekahna. 'Samaria ka-
tiwasan, radjana ibarat tatal ngambang
8 dina tjai. 'Djeung pamoedjaän Awen,
dosa Israil teja, bakal ditoempoer; tjoe-
tjoek-tjoetjoekan reudjeung walang sa-
ngit noe pidjadieun dina altar-altarna;
[d] sarta maranehanana bakal sasambat
ka goenoeng-goenoeng: Koela geura
roengkoepan! djeung ka pasir-pasir:
Koela geura oeroegan!

*a* p. 8 : 11. *b* p. 4 : 15. *c* p. 5 : 13. *d* Loek. 23 : 30; Wahj. 6 : 16; 9 : 6.

9 Eh Israil! [a] ti djaman Giba teja maneh
teh migawe dosa; di dinja tjaritjingna;
teu kaoedag di Giba teh [b] koe pĕrang ka
10 djalma goreng teja. 'Dimana pangĕrsa
kami, maranehanana koe kami rek di-
pĕpĕrih; sarta bangsa-bangsa bakal di-
koempoelkeun ngamoesoeh ka marane-
hanana, dimana maranehanana koe kami
geus ditalikeun kana doewa kadoraka-
11 anana teja. 'Ari Epraim teh [c] ibarat sapi
beunang ngadjar, rĕsĕpeun kana ngirik;
tapi kami teh njorang ka poendoekna
noe aloes: Epraim koe kami rek disina
ditoempakan; Joeda bakal ngawoeloe-
12 koe, Jakoeb bakal ngagaroe. 'Geura
njalĕbar keur maraneh tĕroes djeung
kabĕnĕran, mangke maraneh diboewat
noeroetkeun sih-koernija; [d] geura pada
ngabĕdah keur maraneh hidji lahan bĕ-
daheun; karana geus waktoena nejangan
Pangeran, dongkap ka soempingna sarta
ngaloengsoerkeun hoedjan kabĕnĕran ka
13 maraneh. 'Maraneh [e] ngawoeloekoe teh
kadorakaän, ari noe dipiboewatan kago-
rengan, sarta noe dihakan koe maraneh
boewah bohong; karana maneh ngandĕl-
keun djalan sorangan, ngandĕlkeun ka-
14 lobaän prawira maneh. 'Mana piajaeun
tagiwoer dina bala-bala maneh, djeung
sakabeh benteng maneh bakal diroek-
sak, sapĕrti Salman ngaroeksak Bet-Ar-
bel keur basa pĕrang teja; indoeng dirĕ-
15 moekkeun [f] barĕng djeung anak. 'Nja

kitoe Bet-El ĕngke njijeun ka maraneh
tina sabab kabangĕtan kagorengan ma-
raneh; barang braj padjar radja Israil
tangtoe katiwasan sapisan. *a* p. 9 : 9.
*b* Hak. 20. *c* Jĕr. 31 : 18. *d* Jĕr. 4 : 3. *e* Sil. 22 : 8.
*f* 1 Moesa 32 : 11.

## PASAL 11.

Basa Israil keur boedak, kami teh asih
ka dinja, [a] sarta poetra kami koe kami
2 geus disaoer ti Mĕsir.'Barang [nabi-nabi]
njĕloekan maranehanana, harita ge ma-
ranehanana laleumpang ti hareupeuna-
na; pada ngoerban ka Baäl-Baäl, djeung
3 ngaroekoes ka artja-artja.'Padahal kami
noe mapahkeun Epraim, [b] sarta dipang-
koe koe panangan; tapi teu nganjaraho-
keun, jen nja kami noe njageurkeun ka
4 maranehanana. 'Koe kami pada ditarik
koe beubeur manoesa, koe tali kaäsihan;
sarta lampah kami ka darinja tjara noe
ngadjoengdjoengkeun sawĕd pasangan
tina gadona, bari koe kami disodoran
5 baranghakan. 'Moal pibalikeun deui [c] ka
tanah Mĕsir; nja Asoer noe pidjadieun
6 radjana, sabab arĕmboengeun tobat. 'Ari
pĕdang bakal moebat-mabit di djĕro na-
gara-nagarana, bari mejakkeun toelak-
toelakna datang ka lĕboer, tina tarekah
7 maranehanana. 'Ari oemat kami pada
moentang kana moengkir ka kami; ma-
sih ditjarĕloekan ka noe Leuwih Agoeng,
hidji ge taja noe ngaloehoerkeun ka an-
djeunna. *a* 2 Moesa 4 : 22; Mat. 2 : 15. *b* 5 Moesa 1 : 31.
*c* p. 8 : 13; 9 : 3, 6.

8 Ĕh, Epraim! koemaha kami rek njeleh-
keun ka maneh? ĕh, Israil! koemaha kami
rek njĕrahkeun ka maneh? koemaha
kami rek ngadjadikeun ka maneh [a] tjara
ka Adma, ngadamĕl ka maneh sapĕrti
ka Sĕboim teja? [b] Manah kami boelak-
balik di djĕro kami, kahawatir kami
9 ngĕntab sarejana. 'Kami moal ngalako-
nan kabangĕtan bĕndoe kami, sarta
moal moendoer baris ngaroeksakkeun
Epraim; karana kami teh Allah, lain
djalma; tĕgĕs noe leuwih soetji di tĕngah
maneh; sarta kami moal lĕbĕt ka djĕro
10 nagara. 'Maranehanana bakal pada noe-
roet ka Pangeran; [c] andjeunna bade nga-
gaoer sapĕrti singa; dimana andjeunna
ngagaoer, seug poetra-poetra bakal nga-
dareuheusan ti lĕbah laoet, bari ngagali-
11 dir. 'Bakal pada moeroeboel ti Mĕsir
sapĕrti manoek, kitoe deui ti tanah
Asoer [d] tjara djapati, bari ngagalidir;
toeloej koe kami bakal pada diĕnggon-
keun di imah-imahna, lahiran Pangeran.
*a* 5 Moesa 29 : 23. *b* Jĕr. 31 : 20. *c* Jĕs. 31 : 4, 5.
*d* Jĕs. 60 : 8.

## PASAL 12.

Epraim ngalingkoengan kami koe bo-
hong, nja anak-intjoe Israil ngaling-
koengan kami koe palatjidra; dĕmi Joe-
da mah masih pĕngkoeh ka Allah, djeung
satoehoe ka noe Langkoeng Soetji.
2 'Epraim teh njatoe angin, djeung ngoe-
brak-ngabrik angin ti wetan; sapopoë
ngan nambahan bohong djeung katiwa-
san; sarta maranehanana njijeun pĕr-
djangdjian reudjeung Asoer, toer ka
3 Mĕsir [a] nganteurkeun minjak. 'Parande-
na Pangeran aja pabĕneun ka Joeda,
sarta bade njiksa ka Jakoeb noeroet-
keun djalanna, nja malĕs ka dinja noe-
4 roetkeun pagaweanana. 'Jakoeb teh [b] di
djĕro lamboet njĕkĕl keuneung saderek-
na, sarta keur meudjeuhna koewat an-
djeunna moenggah taroeng djeung Al-
5 lah. 'Nja taroeng teh [c] ka Malaikat,
sarta dongkap ka meunang; andjeunna
nangis bari noenoehoen ka Allah; di Bet-
El koe andjeunna Allah kapĕndak, sarta
6 di dinja Allah ngandika ka oerang; 'tĕgĕs
Pangeran, Allah sawadya-balad; [d] nja
7 Pangeran padjĕnĕnganana. 'Mana ma-
neh [e] geura tobat ka Allah maneh; koe-
doe ngestoekeun kahemanan djeung ka-
adilan, sarta koedoe ngarĕp-ngarĕp ka
Allah maneh teu pĕtot-pĕtot. *a* Jĕs. 57 : 9.
*b* 1 Moesa 25 : 24, 26. *c* 1 Moesa 32 : 24; 35 : 7, 15.
*d* 2 Moesa 15 : 3. *e* p. 14 : 2.

8 Eta teh ibarat toekang dagang, [a] leu-
ngeunna njĕkĕl taradjoe palsoe, kasoe-
9 kana ngarinah. 'Kilang kitoe tjarek
Epraim: Poegoeh aing teh beunghar,
aing manggih kamoektian pikeun aing;
di sakabeh beunang katjapean aing moal
aja noe manggih kaloeloepoetan aing,
10 anoe matak dosa. 'Dĕmi kami teja Pa-
ngeran, Allah maneh [b] ti sĕmĕt tanah
Mĕsir; maneh koe kami masih keneh
diĕnggonkeun dina himah-himah, sapĕrti
11 keur mangsa pesta teja. 'Djeung deui
kami geus ngandika ka nabi-nabi, malah
kami geus maparin wahjoe loba pisan,
sarta kami koe lantaran nabi-nabi sok

12 ngawoeroek koe misil. 'Saĕnjana, [c] Gilad
teh doraka, estoe pada gapong; di [d] Gil-
gal sok pada ngoerbankeun sapi; sana-
djan altar-altarna pidjadieun sapĕrti
toempoekan batoe dina tapak singkal di
13 kĕbon. 'Ari Jakoeb teja [e] kaboer ka tĕgal
Sam, sarta Israil ngawoela malar dibere
istri; djeung tina malar dibere istri dibe-
14 laän ngadjaga ingon-ingon. 'Tapi Israil
pangdiinditkeunana koe Pangeran ti Mĕ-
sir teja koe lantaran nabi, sarta didjaga-
15 na koe nabi. 'Dĕmi Epraim ngan njijeun
pibĕndoeëun bae, angĕt kabina-bina;
mana hoetangna gĕtih tangtoe koe an-
djeunna diantĕp di manehanana, djeung
ngahinakeunana tangtoe dibalikkeun ka
manehanana koe Goestina. *a* Sil. 11:1.
*b* p. 13:4. *c* p. 6:8. *d* p. 4:15. *e* 1 Moesa 28:5;
29:20, 27.

## PASAL 13.

Tadina satijap-tijap Epraim ngomong,
pada njĕblak; dĕmi Epraim moen-
djoelkeun maneh di Israil, djeung mi-
lampah salah, [a] pĕrkara Baäl teja; toe-
2 loej paeh. 'Ari ajeuna beuki tambah
marigawena dosa, djeung perakna [b] sok
didjijeun artja keur sĕsĕmbaheun mara-
nehanana, didjijeun brahala noeroetkeun
pangarti sorangan, kabeh ge boewatan
toekang-toekang; halta koe maraneha-
nana sok diaromongkeun kijeu: Manoesa
3 ngoerban koedoe [c] njijoem sasapian. 'Sa-
bab kitoe maranehanana pidjadieun iba-
rat [d] mega isoek, djeung sapĕrti tji-iboen,
noe tereh moesna; tjara hoeoet katĕbak
koe angin riboet, leungit ti pangirikan;
djeung sapĕrti haseup bidjil tina song-
4 song. 'Dĕmi kami teja Pangeran, Allah
maneh [e] ti sĕmĕt tanah Mĕsir; sarta ma-
neh teu njaho deui Allah djaba ti kami,
[f] djeung taja Djoeroe-salamĕt salijan ti
5 kami. 'Maneh koe kami dipioeninga di
tĕgal lĕga, dina tanah mĕntrang-mĕn-
6 tring teja. 'Dĕmi sanggeus maranehana-
na aja dina pangangonanana, toeloej sa-
reubeuheun; ana geus sareubeuheun,
[g] seg loehoer hatena; kitoe noe matak
7 pada mopohokeun ka kami. 'Mana kami
ka maranehanana djadi [h] sapĕrti singa;
tjara mejong kami arek ngintip sisi dja-
8 lan. 'Rek ngamprokan ka darinja sapĕrti
[i] biroewang noe ditjokot anakna, sarta
rek njosoëk toetoep hatena; djeung kami
rek mejakkeun maranehanana di dinja
sapĕrti singa; nja sato garalak noe bakal
9 njasaäk inja. 'Noe matak roeksak ka
maneh, Israil! nja eta sabab ngamoe-
soeh ka kami, ka noe jasa noeloeng ka
10 maneh. 'Na [j] di mana ajeuna radja ma-
neh? sina njalamĕtkeun ka maneh di
sakabeh nagara maneh; sarta di mana
hakim-hakim maneh, noe koe maneh
diomongkeun kijeu teja: [k] Koering teh
paparin radja djeung kapala-kapala?
11 'Kami maparin radja ka maneh dina
sadjĕro kami doeka, sarta ditjandakna
deui koe kami dina sadjĕro kami bĕn-
12 doe. 'Kadorakaän Epraim geus dibeung-
13 keut; dosana geus disimpĕn. 'Manehana-
na bakal kadatangan njĕri tjara noe
keur ngadjoeroe; Epraim teh boedak noe
teu boga pangarti; karana geus waktoe-
na oelah ngarandĕg dina ĕnggon boe-
14 roesoet boedak. 'Kami rek ngaleupas-
keun maranehanana ti pangawasa ĕng-
gon noe paeh; kami rek ngadjait ma-
ranehanana tina maot: [l] Eh maot! na
di mana ajeuna pagĕboeg maneh? eh
ĕnggon noe paeh! na di mana ajeuna
sasalad maneh? [m] Ari pĕrkara handjakal
15 tangtoe boeni ti sotja kami. 'Sanadjan
manehanana boewahan di antara doe-
loer-doeloerna, ĕngke datang angin ti
wetan, nja angin ti Pangeran, pidjĕ-
boeleunana ti tĕgal lĕga; tangtoe soe-
moerna datang ka ngoletrak, djeung tji-
njoesoena datang ka saät; nja eta bakal
ngarampog doenya-brana sakabeh ba-
rang noe moelja-moelja. *a* 1 Radj. 16:31.
*b* p. 8:4. *c* 1 Radj. 19:18. *d* p. 6:4. *e* p. 12:10.
*f* Jĕs. 43:11. *g* 5 Moesa 32:15. *h* p. 5:14.
*i* 2 Sam. 17:8. *j* p. 10:3. *k* 1 Sam. 8:5.
*l* 1 Kor. 15:55. *m* Roem 11:29.

## PASAL 14.

Samaria [a] ĕngke soewoeng, sabab man-
tangoel ka Allahna; djalmana bakal
raroeboeh koe pĕdang; [b] baroedakna
bakal dirĕmoekkeun, djeung awewena
noe rareuneuh bakal dibĕdelan.
*a* p. 5:9; 11:6. *b* 2 Radj. 8:12.
2 Eh Israil! [a] geura tobat ka Pangeran,
Allah maneh; karana maneh geus la-
3 boeh koe kadorakaän maneh. 'Koedoe
marawa pioendjoekaneun, bari baralik
ka Pangeran; kijeu nja mioendjoek ka
andjeunna: Noen, moegi ngahampoera
kana saniskantĕn kadorakaän, bari njan-

dak kasaean; tinangtos koering ngaha-
toerkeun [b] koerban sapi biwir koering.
4 'Asoer moal njalamĕtkeun ka koering;
[c] moal koering taroempak koeda deui;
sarĕng koering moal njĕboet deui Allah
koering ka djidjijeunan leungeun koe-
ring; karantĕn koe andjeun pahatoe di-
5 wĕlasan. 'Kami [d] rek njageurkeun kana
kamoengkiranana, kami rek miasih ka
darinja bawaning soeka; karana bĕndoe
kami geus moendoer ti maranehanana.
6 'Kami ka Israil kĕrsa djadi sapĕrti tji-
iboen; Israil bakal kĕmbangan tjara ba-
koeng, djeung akarna bakal ngarang-
7 kadak sapĕrti goenoeng Libanon. 'Da-
hanna bakal ngarandakah; ari kamoel-
jaänana bakal nandingan [e] tangkal
djetoen, djeung baoena bakal mapakan
8 [f] seungit Libanon. 'Sakoer noe ngĕng-
gon dina hijeumna bakal maroelang;
bakal pada hoerip sapĕrti gandoem,
djeung karĕmbangan tjara tangkal ang-
goer; kasĕboetkeunana tjara anggoer
9 Libanon. 'Eh Epraim! naon deui kami
teh ka brahala-brahala? Koe kami Epra-
im geus dikaboelkeun, sarta rek dipan-
dĕng; ari kami teja saibarat ki dja-
moedjoe anoe moeloes; [g] boewah ma-
neh kapanggih asal ti kami. *a* p. 12 : 7.
*b* Djab. 50 : 9, 14; Ibr. 13 : 15. *c* Jĕs. 30 : 16; 31 : 1.
*d* Jĕr. 3 : 22; 30 : 17. *e* Djab. 52 : 10. *f* Mak. 4 : 11.
*g* Joh. 15 : 5.

10 [a] Tjik, saha noe pintĕr? koedoe nga-
hartikeun pĕrkara noe tadi; saha noe
binangkit? koedoe nganjahokeun eta sa-
kabeh; karana djalan Pangeran lalĕm-
pĕng, sarta noe balĕnĕr piloemakoeëun
dina eta djalan; sabalikna noe mara-
sijat mah tangtoe pada laboeh dina eta
djalan. *a* 5 Moesa 32 : 29; Jĕr. 9 : 12.

# KITAB NABI JOËL.

## PASAL 1.

Ijeu pangandika Pangeran, noe dida-
tangkeun ka Joël poetra Pĕtoeël.
2 Eh, noe karolot! ijeu geura darenge-
keun; djeung sakoer priboemi tanah!
geura rarĕgĕpkeun. Koemaha aja noe
kijeu pĕtana keur djaman maraneh, ata-
wa keur djaman karoehoen maraneh?
3 'Tjaritakeun hal kijeu ka anak-anak
maraneh, djeung anak maraneh sina
pada njaritakeun ka anak-anakna, ari
4 anak eta ka toeroenan deui. 'Anoe di-
karikeun koe koengkang, dihakan si-
meut; anoe dikarikeun koe simeut, di-
hakan lege; ari noe dikarikeun koe lege,
5 dihakan hileud. 'Eh, noe marabok! geura
lalilir, koedoe pada tjeurik; djeung sa-
koer noe beuki nginoem anggoer! geura
maridangdam koe hal anggoer anjar;
karana geus dipĕnggĕl ka soengoet ma-
6 raneh. 'Karana hidji bangsa indit, geus
ngadatangan tanah kaoela, rosa katjida,
djeung taja bilanganana; hoentoena lir
hoentoe singa, djeung sihoengan tjara
7 singa gĕde. 'Tangkal anggoer kaoela
koe eta geus didjijeun soewoeng, djeung
tangkal kondang kaoela geus dipoegoer-
keun; diboeroendoelkeun datang ka boe-
ligir, bari digĕbroegkeun sakali; ari da-
han-dahanna wani bodas.
8 Geura midangdam tjara parawan [a]
noe disamping karoeng, pedah katinggal
9 koe pisalakieunana ti ngongora. 'Ari
koerban kadaharan djeung koerban inoe-
man geus dipĕnggĕl ka gĕdong Pange-
ran; para panghoeloe, kawoela Pange-
10 ran, pada prihatin. 'Kĕbon geus diroek-
sak, sarta lahan prihatin; karana gan-
doem geus diroeksak, anggoer teh pe-
11 rang, djeung minjak teh saät. 'Ahli tani
areraeun, ahli ngĕbon maridangdam, koe
hal tarigoe djeung koe hal gandroeng;
karana piboewateun lahan teh leungit.
12 'Ari tangkal anggoer teh perang, djeung
tangkal kondang teh aloem; tangkal da-
lima, dalah tangkal korma djeung djĕ-
roek, sambarang bae tatangkalan kĕbon
teh parerang; geus poegoeh kaätohan
parerang, leungit ti anak Adam. *a* Jĕr. 6 : 26.

13 Eh, para panghoeloe! geura pada di-
samping karoeng, bari aloek-aloekan; eh,
poerah ngalaladenan altar! geura mari-
dangdam; eh, kawoelaning Allah kaoela!
geura arasoep, marondok make karoeng;
karana koerban kadaharan djeung koer-
ban inoeman geus dipĕgatan ka gĕdong
14 Allah maraneh. 'Geura [a] pada soesoetji
pikeun poewasa, bari ngoewarkeun koe-
doe gĕmpoengan; koempoelkeun koko-
lot-kokolot djeung sakabeh priboemi ta-
nah ka gĕdong Pangeran, Allah maraneh,
seug koedoe pada sasambat ka Pangeran.

*a* p. 2 : 15.

15 Adoeh, eta poëan! [a] karana poëan Pa-
ngeran geus deukeut; ari pidatangeu-
nana sabijasa karoeksakan ti noe Moerba-
16 wisesa. 'Naha kahakanan lain dipĕnggĕl
hareupeun panon oerang, sarta ari ka-
boengahan djeung kagĕrahan lain di-
17 pĕnggĕl ka gĕdong Allah oerang? 'Binih
teh gararing di djĕro goeroentoelna; koe-
dang-koedang pada soewoeng, leuit-leuit
boekrak-bakrek; karana gandoem teh
18 perang. 'Amboe-amboe, sasatoan ting-
roemenghap! ingon-ingon sapi pada geh-
ger, sabab taja pangangonan pihakaneu-
nana; tjatjakan ingon-ingon domba pada
19 njandang lara. 'Ĕh, Pangeran! koering
sasambat ka andjeun; karantĕn seuneu
geus ngahakan sampalan tĕgal lĕga, sa-
rĕng sadajana tatangkalan kĕbon ka-
20 lentab koe hoeroengna. 'Tjatjakan sa-
satoan galak [b] pada ngejar ka andjeun;
karantĕn waloengan tjai saraät, sarĕng
sampalan tĕgal lĕga bejak dihakan seu-
neu. *a* Jĕs. 13 : 6; p. 2 : 1. *b* Aj. 38 : 41; Djab. 104 : 21.

## PASAL 2.

Geura narijoep sangkakala di Sion, sarta
geura njarĕngekan di goenoeng kami
noe soetji, sina njarĕblak sakabeh pri-
boemi tanah; [a] karana poëan Pangeran
teja ĕngke datang, poegoeh ĕnggeus deu-
2 keut. 'Nja poë poëk mongkleng, poë
mĕndoeng boeta-rata, sapĕrti padjar
ngampar di goenoeng-goenoeng. Aja hidji
bangsa gĕde nja rosa, taja tandinga-
nana ti babaheula, sarta pandeurieunana
moal aja deui noe kitoe, sapandjang
3 taoen toeroenan-toeroenan. 'Ti heulaeu-
nana aja seuneu ngahakan, sarta toe-
kangeunana aja hoeroeng ngagĕdoer; ti
hareupeunana tanah teh saroepa [b] taman
Eden, dĕmi toekangeunana mah tĕgal
soewoeng; malah taja noe rahajoe koe
4 eta. 'Ari roepana [c] tjara roepa koeda;
djeung sapĕrti noe taroempak koeda, nja
5 kitoe maroeroena.'Ari sora tingaratjlĕng-
na lir ngagoeroehna kareta loba di poen-
tjak goenoeng-goenoeng, sapĕrti ngagoe-
roehna hoeroeng seuneu ngahakan dja-
rami, tjara bala rosa tata-baris kana
6 pĕrang. 'Bawaning sijeun koe eta, bang-
sa-bangsa tinggoemĕtĕr; [d] sakabeh beu-
7 ngeut parijas. 'Eta pada moeroe tjara
prawira; pada naek kana koeta sapĕrti
pradjoerit; pada madjoe njorang djalan
sorangan-sorangan, djeung teu patjorok
8 lakoena. 'Teu silih-hendel batoer pada
batoer; leumpangna hidji-hidji noeroet-
keun djalanna; sarta naradjangna mo-
lopos kana pakarang, hanteu kapĕgat.
9 'Pada koekoelintingan di djĕro nagara,
loeloempatan dina koeta, aroenggah ka
djĕro imah, arasoep tina djandela sa-
10 pĕrti paling. 'Koe bawaning eta, boemi
teh njĕblak, langit teh ojag, [e] panon-poë
djeung boelan saroerĕm, sarta bentang-
11 bentang teu bidjil tjahjana. 'Djeung Pa-
ngeran maparin gĕntrana ti heulaeun
baladna; karana wadya-balad andjeunna
gĕde katjida; karana andjeunna lang-
koeng kawasa, sarta ngaboektikeun pa-
ngandikana; karana [f] poëan Pangeran
bangĕt pisan, sarta matak sijeun kabina-
12 bina; djeung saha noe bisa tahan? 'Pa-
randene kitoe ajeuna oge, lahiran Pa-
ngeran, [g] geura tarobat ka kami, tĕroes
reudjeung hate maraneh, sarta kalawan
poewasa, kalawan tjeurik djeung kala-
13 wan aloek-aloekan. 'Koedoe pada njo-
soëk hate maraneh, montong [h] njosoëk
papakean maraneh, sarta koedoe tarobat
ka Pangeran, Allah maraneh; [i] karana
Pangeran sipat koernija, nja sipat wĕlas,
sipat sabar, toer gĕde kaäsihan, sarta
sok handjakaleun koe hal katjilakaän.
14 'Saha noe njaho, [j] malah-mandar Pa-
ngeran moelih deui, sarta handjakaleun,
djeung nilarkeun bĕrkah poengkoereu-
nana, [k] pikoerbaneun kadaharan sarta
pikoerbaneun inoeman bade ka Pange-
ran, Allah maraneh. *a* p. 1 : 15; Sĕp. 1 : 14.
*b* 1 Moesa 13 : 10. *c* Wahj. 9 : 7. *d* Nah. 2 : 10.
*e* Jĕs. 13 : 10. *f* Jĕr. 30 : 7; p. 1 : 15. *g* Jĕh. 33 : 11.
*h* 2 Radj. 19 : 1. *i* 2 Moesa 34 : 6. *j* Joen. 3:9. *k* p. 1 : 9, 13.

15 Geura narijoep sangkakala di Sion;

[a] koedoe pada soesoetji pikeun poewasa,
bari ngoewarkeun koedoe gĕmpoengan.
16 'Koempoelkeun djalma-djalma, soetji-
keun padjĕmoehan, rijoengkeun kokolot-
kokolot, koempoelkeun baroedak djeung
noe njaroesoe keneh; panganten lalaki
sina bidjil ti kamarna, djeung panganten
17 awewe sina bidjil ti pangkengna. 'Ari
para panghoeloe, kawoela Pangeran,
koedoe pada tjeurik [b] di antara bale
djeung altar, bari aroendjoekan kijeu:
Noen Pangeran! moegi aja piwĕlas ka
oemat andjeun, sarĕng kagoengan an-
djeun moegi oelah diselehkeun kana ka-
hinaän, oelah dongkap ka kapoerba koe
oerang kapir; pinaoneun di lĕbah bangsa-
bangsa ngaromong: [c] Di mana ajeuna
Allahna? *a* p. 1 : 14. *b* Jĕh. 8 : 16. *c* Djab. 79 : 10.
18 Tidinja Pangeran goemati ka tanahna,
19 sarta ngawĕlasan ka oematna. 'Ngawa-
lon Pangeran, kijeu walonanana ka oe-
matna: Masing nganjahokeun, [a] kami ka
maraneh rek ngadatangkeun gandoem,
anggoer djeung minjak, soepaja maraneh
sareubeuh koe eta; sarta maraneh koe
kami moal diselehkeun deui kana ka-
20 hinaän di lĕbah oerang kapir. 'Sabalikna
[balad] kaler teja koe kami tangtoe di-
djaoehkeun ti maraneh, diwĕrĕgkeun ka
tanah noe keëng nja soewoeng; ari noe
pangheulana disina ka laoet wetan, noe
pangpandeurina mah disina ka laoet
koelon; sarta baoena bijoek bakal njĕ-
lĕboeng, djeung baoena batjin bakal
njamboewang, tina sabab eta geus mi-
21 gawe pĕrkara noe gĕde. 'Eh tanah! poma
oelah sijeun; nja masing gĕrah sarta
boengah; karana Pangeran geus mida-
22 mĕl pĕrkara noe agoeng. 'Eh, sasatoan
galak! [b] poma oelah sijeun; karana sam-
palan tĕgal lĕga djaroekoetan deui; ka-
rana tatangkalan pada boewahan, tang-
kal kondang djeung tangkal anggoer
23 pada ngabidjilkeun hasilna. 'Mana ma-
raneh, oerang Sion! masing garĕrah
sarta baroengah di djĕro Pangeran, Al-
lah maraneh; karana andjeunna ka ma-
raneh maparin hoedjan ninggang pibĕ-
nĕreunana, [c] nja noeroenkeun ka mara-
neh hoedjan ti heula, kitoe deui hoedjan
24 pandeuri dina boelan noe mimiti. 'Ari
pangirikan bakal parinoeh koe gandoem,
sarta pamĕrĕsan bakal laleber koe ang-
25 goer reudjeung minjak. 'Djadi kami ka
maraneh rek ngagantian taoen-taoen,
noe dihakan [d] simeut, lege, hileud djeung
koengkang, balad kami noe gĕde, noe
koe kami didatangkeun ka maraneh teja.
26 'Sarta maraneh tangtoe seueur pisan
dadaharan, datang ka seubeuh; djeung
maraneh bakal pada moedji kana djĕnĕ-
ngan Pangeran, Allah maraneh, noe geus
midamĕl ka maraneh anoe matak helok;
sarta oemat kami moal meunang era
27 salalanggĕngna. 'Didinja maraneh tang-
toe nganjahokeun, jen kami teh linggih
di tĕngah Israil, sarta jen kami, Pange-
ran, Allah maraneh; [e] hanteu aja deui;
sarta oemat kami moal meunang era
salalanggĕngna. *a* Djak. 8 : 11, 12. *b* p. 1 : 20.
*c* Jĕr. 5 : 24. *d* p. 1 : 4. *e* Jĕs. 45 : 5, 17.
28 [a] Djeung deui mĕngke, sanggeusna ti
dinja, [b] kami bakal ngoetjoerkeun Roh
kami ka sakabeh daging; ari anak ma-
raneh lalaki-awewe bakal ngawĕdjang,
noe karolot di maraneh bakal ngimpi
koe impian, ari baroedjang di maraneh
29 bakal nendjo tetendjoan. 'Sarta dina
mangsa eta kami malah bakal ngoetjoer-
keun Roh kami ka abdi lalaki djeung
30 ka abdi awewe. 'Djeung deui kami bakal
ngajakeun moedjidjat di langit sarta di
boemi, gĕtih, djeung seuneu, sarta pĕlĕ-
31 doeg haseup. 'Panon-poë bakal ganti
roepa, [c] djadi poëk, kitoe deui boelan
djadi gĕtih, samemeh datang eta poë
Pangeran, noe gĕde nja matak sijeun.
32 'Ari geus kitoe, [d] saha-saha noe sasam-
bat kana djĕnĕngan Pangeran, tangtoe
pirahajoeëun; [e] karana di goenoeng Sion
djeung di Jĕroesalem piajaeun karaha-
joean, sakoemaha noe geus ditimbalkeun
koe Pangeran; sarta noe kaäsoep anoe
ngarĕdjat, nja eta sakoer noe disaoer
koe Pangeran. *a* Lal. 2 : 16. *b* Jĕs. 44 : 3 ; Jĕh. 39 : 29.
*c* p. 2 : 1, 10. *d* Roem 10 : 13. *e* Ob. 17.

## PASAL 3.

Karana, masing njaho, dina mangsa eta
djeung dina waktoe eta, dimana [a]
dibojongna Joeda djeung Jĕroesalem teja
2 koe kami geus dibalikkeun, 'toeloej kami
bakal ngoempoelkeun sakabeh oerang
kapir, digariringkeun ka [b] lĕbak Josa-
pat; geus kitoe kami di dinja bakal
oeroes-oeroes djeung maranehanana tina
hal oemat kami djeung hal kagoengan
kami Israil, noe koe eta dipaboerantak-
keun, diajakeun di sagala bangsa, bari

3 tanah kami dibagi-bagi. 'Ari tina hal
oemat kami eta teh ngaraloengkeun da-
doe; sarta boedak lalaki ditoekeurkeun
ka dajang, djeung boedak awewe dibeu-
likeun ka anggoer, pek ngarinoem.
4 'Djeung deui maraneh, Tiroes djeung
Sidon, sarta sakabeh bilangan Pĕlisti!
aja pĕrkara naon ka kami? Naha mara-
neh ka kami hajang naoer balĕsan?
Oepama maraneh malĕs ka kami mah,
tangtoe kĕntjĕng, gantjang pisan balĕ-
san maraneh koe kami dibalikkeun ka
5 diri maraneh.' Sapedah ĕmas-perak kami
koe maraneh ditjarokot, sarta barang
kami noe moelja nja araloes koe mara-
neh dibarawa, diasoepkeun ka gĕdong
6 brahala maraneh; 'toer oerang Joeda
djeung oerang Jĕroesalem koe maraneh
didjaroewal ka oerang Joenani, soepaja
7 didjaraoehkeun ti watĕsna teja: 'masing
nganjahokeun, kami rek ngageuingkeun
eta, diparoelangkeun ti ĕnggon ajana
koe maraneh didjoewal; sarta balĕsan
maraneh koe kami tangtoe dibalikkeun
8 ka diri maraneh. 'Ari anak maraneh la-
laki-awewe koe kami mĕngke didjoewal
ka leungeun oerang Joeda; seg koe eta
didjaroewal deui ka oerang Sĕba, ka
bangsa noe djaoeh; karana Pangeran noe
ngandika kitoe. *a* 5 Moesa 30:3. *b* 2 Bab. 20:22—26.
9 Geura pada ngoewarkeun ijeu di bang-
sa kapir: Geura pada soesoetji baris pĕ-
rang; geuingkeun sakoer prawira, sina
madjoe, sina moeroeboel sakabeh pra-
10 djoerit. 'Patjoel maraneh [a] djijeun pĕ-
dang, djeung arit maraneh djijeun toem-
bak; noe hengker geura ngomong: Aing
11 teh pĕrkosa. 'Eh, sakabeh bangsa noe di
sakoeriling! geuwat-geuwat, geura dara-
tang, koedoe gĕmpoengan. Noen Pange-
ran! moegi ngaloengsoerkeun ka dinja
12 [b] sadaja prawira andjeun. 'Bangsa kapir
sina darangdan, djeung sina moeroeboel
ka lĕbak Josapat; karana di dinja kami
ĕngke linggih ngahoekoeman ka sakabeh
13 bangsa noe di sakoeriling. 'Geura [c] pada
kirimkeun arit, da piboewateun geus
asak; ka darijeu, geura pada ngirik; ka-
rana bak ĕnggeus pinoeh, pamĕrĕsan
laleber; wantoe kagorenganana gĕde pi-
14 san. 'Mangpirang-pirang, mangpirang-
pirang lobana di lĕbak pamoetoesan!
karana geus deukeut ka poëan Pange-
15 ran di lĕbak pamoetoesan. 'Panon-poë
djeung boelan saroerĕm, sarta bentang-
16 bentang teu bidjil tjahjana. 'Djeung [d]
Pangeran bade ngagaoer ti Sion, nga-
gĕntra ti Jĕroesalem; ari langit djeung
boemi bakal arojag; tatapi Pangeran
djadi panjalindoengan oematna, djeung
17 benteng oerang Israil. 'Didinja [e] mara-
neh tangtoe nganjahokeun, jen kami,
Pangeran, Allah maraneh, sarta linggih
di Sion, goenoeng kami noe soetji; djeung
Jĕroesalem harita bakal soetji, sarta
djalma bangsa sedjen moal aja noe njo-
18 rang deui ka dinja. 'Ari geus kitoe, dina
mangsa eta [f] goenoeng-goenoeng bakal
pada miis anggoer amis, djeung pasir-
pasir pada ngoetjoer tji-soesoe, toer sa-
kabeh waloengan Joeda ngalotjor tjai;
malah [g] ti gĕdong Pangeran bakal bidjil
19 tji-njoesoe, njaian lĕbak Sitim. 'Ari [h]
Mĕsir bakal soewoeng, kitoe deui Edom
bakal djadi tĕgàl soewoeng, sabab pa-
nganijaja ka oerang Joeda, sapedah pada
ngoetjoerkeun gĕtih noe teu salah dina
20 tanah eta. 'Sabalikna Joeda mah pima-
toeheun salalanggĕngna, djeung Jĕroe-
salem pitĕtĕpeun toeroen-toemoeroen.
21 'Sarta kami tangtoe ngabĕrĕsihkeun
hoetangna gĕtih, anoe tatjan koe kami
dibĕrĕsihkeun; [i] djeung Pangeran bade
linggih di Sion. *a* Jĕs. 2:4. *b* Djab. 103:20.
*c* Wahj. 14:15, 18. *d* Jĕr. 25:30; Am. 1:2.
*e* Jĕh. 34:30. *f* Am. 9:13. *g* Jĕh. 47:1. *h* Jĕr. 46:19;
Jĕh. 25:13. *i* Jĕh. 48:35.

---

# KITAB NABI AMOS.

---

## PASAL 1.

Ijeu pangwoeroek Amos, [a] noe kaäsoep pangangon di nagara Tĕkoa; pangwoeroek [b] noe katingali koe Amos hal Israil, [c] keur mangsa Oesia, radja Joeda, sarta keur mangsa Jarobam poetra Joas, radja Israil, doewa taoen samemehna [d] lini teja. *a* p. 7:14. *b* Jĕs. 2:1. *c* Hos. 1:1. *d* Djak. 14:5.

2 Kijeu woeroekna: [a] Pangeran bade
ngagaoer ti Sion, ngagĕntra ti Jĕroesa-
lem; ari sampalan toekang ngangon ba-
kal pada prihatin, djeung poentjak goe-
noeng Karmel bakal perang. *a* Joël 3 : 16.
3 Kijeu timbalan Pangeran: Tina tiloe
kamasijatan Damsik, malah tina opat,
noe matak pisiksaeunana moal koe kami
dipoendoerkeun; tina sabab ngirik tanah
Gilad koe seredan beusi paranti ngirik.
4 'Satĕgĕsna [a] kami rek ngadatangkeun
seuneu ka imah Hasael; nja eta tangtoe
ngalĕboer karaton-karaton Benhadad.
5 'Malah kami rek motongkeun toelak
Damsik, djeung ngabasmi priboemi di
lĕbak Awen, sarta noe njĕkĕl iteuk ka-
radjaän di Bet-Eden; ari bangsa Sam
bakal dibojong ka [b] tanah Kir, timbalan
Pangeran. *a* Jĕr. 49 : 27. *b* 2 Radj. 16 : 9.
6 Kijeu timbalan Pangeran: Tina tiloe
kamasijatan Gasa, malah tina opat, noe
matak pisiksaeunana moal koe kami di-
poendoerkeun; [a] tina sabab ngabojongna
kĕrid-peuti, bari seug diselehkeun ka
7 oerang Edom. 'Satĕgĕsna kami rek nga-
datangkeun seuneu kana koeta Gasa;
nja eta tangtoe ngalĕboer karaton-ka-
8 ratonna. 'Malah [b] kami rek ngabasmi
priboemi Asdod, sarta noe njĕkĕl iteuk
karadjaän di Askĕlon; djeung kami rek
malikkeun panangan kami, dikeunakeun
ka Ekron, sarta sesa oerang Pĕlisti ba-
kal leungit, timbalan Goesti Pangeran.
*a* 2 Bab. 28 : 17, 18. *b* Sĕp. 2 : 4.
9 Kijeu timbalan Pangeran: Tina tiloe
kamasijatan Tiroes, malah tina opat, noe
matak pisiksaeunana moal koe kami di-
poendoerkeun; tina sabab njelehkeun
beunang ngĕrid-peuti ka oerang Edom,
djeung teu ngaringĕtkeun [a] pĕrdjangdji-
10 an doedoeloeran. 'Satĕgĕsna kami rek
ngadatangkeun seuneu kana koeta Ti-
roes; nja eta tangtoe ngalĕboer karaton-
karatonna. *a* 1 Radj. 9 : 11—14.
11 Kijeu timbalan Pangeran: Tina tiloe
kamasijatan Edom, malah tina opat, noe
matak pisiksaeunana moal koe kami di-
poendoerkeun; [a] tina sabab ngoedag-
ngoedag ka doeloerna mawa pĕdang,
djeung ngaleungitkeun sagala kawĕlasa-
nana, sarta ambĕkna njasaäk salalawas-
na, [b] djeung sewotna ditĕtĕpkeun saĕn-
12 dĕng-ĕndĕng.'Satĕgĕsna kami rek ngada-
tangkeun seuneu ka Teman; nja eta tang-
toe ngalĕboer karaton-karaton Bosra.
*a* Ob. 10. *b* Jĕh. 35 : 5, 15.
13 Kijeu timbalan Pangeran: [a] Tina tiloe
kamasijatan oerang Amon, malah tina
opat, noe matak pisiksaeunana moal koe
kami dipoendoerkeun; tina sabab [b] nga-
bĕdelan awewe noe rareuneuh di Gilad,
14 hajang ngalĕgakeun watĕsna. 'Satĕgĕsna
kami rek ngajakeun seuneu dina koeta
Raba; nja eta tangtoe ngalĕboer kara-
ton-karatonna, dibarĕngan soesoerakan
keur poëan pĕrang, dibarĕngan riboet
15 keur poëan angin topan. 'Ari radjana
ĕngke leumpang, asoep ka pangbojongan,
nja dirina djeung kapala-kapalana sare-
jana, timbalan Pangeran. *a* Jĕr. 49 : 1—6.
*b* 2 Radj. 8 : 12.

## PASAL 2.

Kijeu timbalan Pangeran: Tina tiloe
kamasijatan [a] Moab, malah tina opat,
noe matak pisiksaeunana moal koe kami
dipoendoerkeun; tina sabab meuleum
toelang-toelang radja Edom, didjijeun
2 apoe. 'Satĕgĕsna [b] kami rek ngadatang-
keun seuneu ka Moab; nja eta tangtoe
ngalĕboer karaton-karaton Kĕriot; ari
Moab teh ĕngke paeh dibarĕngan tagi-
woer, dibarĕngan soesoerakan, djeung
3 dibarĕngan sora sangkakala. 'Malah ka-
mi rek ngabasmi hakim, dieuweuhkeun
ti tĕngahna; sarta sakabeh kapalana koe
kami rek dipaehkeun barĕng djeung ma-
nehanana, timbalan Pangeran.
*a* Jĕs. 15. *b* p. 1 : 14
4 Kijeu timbalan Pangeran: Tina tiloe
kamasijatan Joeda, malah tina opat, noe
matak pisiksaeunana moal koe kami di-
poendoerkeun; tina sabab pada mitjeun
toret Pangeran, djeung teu ngarestoe-
keun pikoekoehna, ĕnjana mah pada ka-
sasabkeun koe bohong-bohongna, noe
geus ditoeroetkeun koe karoehoen-ka-
5 roehoenna. 'Satĕgĕsna [a] kami rek nga-
datangkeun seuneu ka Joeda; nja eta
tangtoe ngalĕboer karaton-karaton Jĕ-
roesalem. *a* Hos. 8 : 14.
6 Kijeu timbalan Pangeran: Tina tiloe
kamasijatan Israil, malah tina opat,
noe matak pisiksaeunana moal koe ka-
mi dipoendoerkeun; tina sabab [a] sok
ngadjoewal djalma bĕnĕr, ngarah doe-
wit, kitoe deui djalma miskin, koe ka-
7 rana sapatoe sapasang. 'Pada [b] njoso
hajang aja taneuh ngĕboel dina sirah

djalma malarat, djeung sok pada meng-
kolkeun djalan djalma balangsak; malah
djalma djeung bapana sok ngandjang
ka hidji landjang, malar nganistakeun
8 kana djĕnĕngan kami noe soetji. 'Sarta
sok ngarĕdĕng [c] dina pakean gadean
gigireun oenggal altar; djeung sok nga-
rinoem anggoer di djĕro imah aällaha-
9 nana, beunang ngadĕndaän. 'Padahal
[d] nja kami noe noempoerkeun oerang
Emor teja ti hareupeunana, [e] noe djang-
koengna sapĕrti loehoerna ki poetri,
djeung santosa eta teh tjara ki pasang;
tatapi koe kami geus ditoempoerkeun
boewahna ti loehoer djeung akarna ti
10 handap. 'Sarta nja kami noe ngindit-
keun maraneh ti tanah Mĕsir, [f] bari
maraneh koe kami ditoejoen di tĕgal
lĕga, opat poeloeh taoen lilana, baris nga-
11 milik tanah oerang Emor teja. 'Djeung
deui anak maraneh sawareh koe kami
geus didjadikeun nabi, sarta sawareh
baroedjang di maraneh geus didjadikeun
[g] nasir. Eh, oerang Israil! naha eta teh
12 lain kitoe? lahiran Pangeran. 'Dĕmi na-
sir teja koe maraneh geus diarinoeman
anggoer; sarta ari nabi teja koe ma-
raneh [h] geus pada diparentah kijeu: Ma-
13 neh oelah sok ngawĕdjang.'Masing njaho,
kami rek nindihan di ĕnggon maraneh,
sakoemaha nindihanana padati dieusi
14 geugeusan. 'Ari noe tangginas taja pĕ-
tana kaboer, sarta noe bĕdas moal
pageuh kakoewatanana; dalah prawira
15 moal ngarahajoekeun patina. 'Ari noe
njikĕp gondewa moal bisa tagĕn; sarta
noe tangginas soekoena, moal rahajoe;
dalah noe toempak koeda moal ngara-
16 hajoekeun patina. 'Ari noe gĕde hate
di pĕlĕbah prawira, kaboer ge dina poë
harita poeroetjoel, lahiran Pangeran.

*a* p. 8:6. *b* p. 8:4. *c* 2 Moesa 22:26. *d* Jos. 24:8, 18. *e* 4 Moesa 13:32. *f* 5 Moesa 8:2. *g* 4 Moesa 6:2. *h* Jĕs. 30:10; Jĕr. 11:21; p. 7:13.

## PASAL 3.

Eh, oerang Israil! geura darengekeun
kijeu pangandika, noe koe Pangeran
diandikakeun hal pitjilakaeun maraneh,
hal pitjilakaeun sabangsa kabeh, noe
koe kami diinditkeun ti tanah Mĕsir
2 teja; kijeu pangandikana: 'Sakabeh bang-
sa eusi djagat [a] ngan maraneh bae noe
dipioeninga koe kami; sabab kitoe kami
rek njiksa ka maraneh tina sakabeh
3 kadorakaän maraneh. 'Koemaha doewa
djalma bisa leumpang reureudjeungan,
4 ana teu patĕpoeng heula? 'Koemaha singa
daekeun ngagaoer di leuweung, [b] ari
taja beunang ngarontok? Koemaha singa
ngora daekeun njowara di djĕro panja-
lindoenganana, ana taja beubeunangan?
5 'Koemaha manoek daekeun ragrag kana
taneuh keuna djirĕt, ari taja taheunan ri-
djĕt? Koemaha djirĕt daekeun ngapoeng
tina taneuh, ari taja beubeunangan naon-
6 naon? 'Oepama aja noe nijoep sangka-
kala di djĕro nagara, koemaha djalma-
djalma moal rareuwaseun? [c] Oepama
aja katjilakaän di nagara, naha lain
7 Pangeran noe ngadamĕl? 'Saĕnjana, Goes-
ti Pangeran moal ngadamĕl naon-naon,
[d] ari rasijahna tatjan diëbrehkeun heula
8 ka abdi-abdina, nja ka nabi-nabi. 'Singa
[e] geus ngagaoer; saha teu rek sijeun?
Goesti Pangeran geus ngandika; saha
teu rek ngawĕdjang?

*a* 2 Moesa 19:5; 33:16; 5 Moesa 14:2. *b* Jĕs. 31:4. *c* Jĕs. 45:7; Njanj. 3:37. *d* 1 Moesa 18:17; 4 Moesa 23:23; Hos. 12:11. *e* p. 1:2.

9 Geura pada ngabedjakeun di karaton-
karaton nagara Asdod, sarta di karaton-
karaton tanah Mĕsir, kijeu nja pok:
Geura karoempoel ka goenoeng Samaria,
tarendjokeun karoesoehan gĕde, noe aja
di djĕrona, kitoe deui sagala pangani-
10 jaja, noe aja di tĕngahna! 'Karana teu
njarahoëun ngalampahkeun noe bĕnĕr,
lahiran Pangeran; ari gawena ngan pada
ngĕlĕpan panganijaja djeung paneung-
teuinganan di djĕro karaton-karatonna.
11 'Koe sabab eta, kijeu timbalan Goesti
Pangeran: Ĕngke aja moesoeh ti sakoe-
riling tanah; nja eta tangtoe ngaroe-
boehkeun kabĕdasan maneh, leungit
ti diri maneh, djeung karaton-karaton
12 maneh koe eta bakal dirajahan. 'Kijeu
timbalan Pangeran: Sakoemaha toekang
ngangon ngarĕboet doewa soekoe atawa
sapotong tjeuli tina soengoet singa, nja
pikitoeëun dirĕboetna oerang Israil noe
tjaritjing di Samaria, [a] dina djoeroe
katil djeung dina kasoer soetra di ka-
13 djoewaran. 'Ari lahiran Goesti Pange-
ran, Allah sawadya-balad teh, kijeu:
Geura darengekeun, sarta pĕrtelakeun
koe maraneh ka anak-intjoe Jakoeb,
14 'jen samangsa kami njiksa ka Israil tina
kamasijatanana, tangtoe kami njiksa
ongkoh ka altar-altar noe di Bet-El;

ari tataudoekau eta altar bakal diti-
15 lasan, sarta raragrag kana taneuh. 'Ma-
lah kami ĕngke ngagĕboegan ka [b] gĕ-
dong oesoem tiris djeung ka gĕdong
oesoem panas; toer sakoer [c] gĕdong
gading bakal dileungitkeun, djeung sa-
koer gĕdong gĕde bakal dieuweuhkeun,
lahiran Pangeran. *a* p. 6 : 1, 4. *b* Jĕr. 36 : 22.
*c* 1 Radj. 22 : 39.

## PASAL 4.

Eh, sakoer sapi Basan, noe aja di goe-
noeng Samaria, noe pada nganijaja
ka noe malarat, djeung [a] neungteui-
nganan ka noe mariskin, sarta ngaro-
mong ka djoeragan-djoeraganana kijeu:
Moegi aja pangintoen, mangga oerang
ngaleueut! darengekeun koe maraneh
2 ijeu pangandika: 'Goesti Pangeran geus
soempah [b] njĕbat kasoetjian andjeunna,
jen saĕnjana, maraneh ĕngke kadata-
ngan poë, harita aja noe ngala mara-
neh, make roeroehit, kitoe keneh ngala
3 anak-intjoe maraneh, make oeseup.'Sarta
maraneh bakal baridjil, djalan ti noe
beulah-beulah, masing-masing ka noe
dihareupan, djeung bakal pada mitjeun
diri ka Harmon, lahiran Pangeran.
*a* p. 2 : 7. *b* Djab. 89 : 36.
4 Geura laleumpang ka [a] Bet-El, pek
migawe kamasijatan; hajoe, ka Gilgal,
lobakeun kamasijatan; sarta seg marawa
koerban maraneh oenggal isoek, kitoe
deui pĕrpoeloehan maraneh heuleut tiloe
5 poë! 'Djeung doeroek [b] ti noe beunang
ngahaseuman, baris koerban pamoedji,
bari pada ngoewarkeun koedoe koekoer-
ban bawaning soeka, sarta oetarakeun!
karana nja kitoe karĕsĕpan maraneh,
oerang Israil, lahiran Goesti Pange-
6 ran. 'Ari kami teh sabalikna ka ma-
raneh geus maparin bĕrĕsih hoentoe di
sakabeh nagara maraneh, djeung ka-
koerangan hakan di saniskara ĕnggon
maraneh; parandene maraneh [c] teu ta-
7 robat ka kami, lahiran Pangeran. 'Ari
kami teh sabalikna geus mĕgatan hoe-
djan ka maraneh, waktoe tiloe boelan
deui kana diboewat; nja kami noeroen-
keun hoedjan ka nagara hidji, ari ka
nagara hidji deui mah teu noeroenkeun
hoedjan; hidji loewoek kahoedjanan, ari
loewoek noe teu kahoedjanan mah da-
8 tang ka garing. 'Aja doewa tiloe nagara
ngoejang ka nagara hidji, hajang nga-
rinoem tjai, tapi teu datang ka sareu-
beuheun; parandene maraneh teu ta-
robat bae ka kami, lahiran Pangeran.
9 'Kami ka maraneh geus ngagĕboeg koe
[d] hama perang djeung hama beureum;
salobana pakĕbonan maraneh, dalah kĕ-
bon anggoer, tangkal kondang djeung
tangkal djetoen maraneh bejak dihakan
hileud; parandene maraneh teu tarobat
10 keneh ka kami, lahiran Pangeran. 'Kami
ka maraneh geus ngadatangkeun pagĕ-
boeg, [e] saädat di Mĕsir; ari baroedjang
di maraneh koe kami geus dipaehkeun
koe pĕdang, bari koeda maraneh disina
didjarah; sarta ti pasanggrahan maraneh
koe kami disina njamboewang baoe
bijoek, asoep ka iroeng maraneh; paran-
dene maraneh teu tarobat keneh ka
11 kami, lahiran Pangeran. 'Di maraneh
aja noe koe kami geus [f] dibalik, sakoe-
maha Allah ngabalikkeun Sadoemoe
djeung Gomora teja, sarta maraneh geus
djadi saibarat [g] tihoel beunang ngarĕ-
boet tina djĕro seuneu; parandene ma-
raneh teu tarobat keneh bae ka kami,
12 lahiran Pangeran. 'Mana kami teh, Is-
rail! ka maneh rek midamĕl tjara kitoe
pĕtana. Tina sabab kami rek midamĕl
kitoe ka maneh, Israil! geura sadija
13 baris ngadeuheus ka Allah maneh. 'Ka-
rana, saĕnjana, [h] nja andjeunna noe nga-
damĕl goenoeng-goenoeng, djeuug nga-
djadikeun angin, sarta maparin njaho
ka manoesa hal pikĕrsaeunana; toer [i]
andjeunna jasaeun padjar didamĕl poëk,
sarta [j] ngadjalanan goenoeng-goenoeng
di boemi; Pangeran, Allah sawadya-ba-
lad, kitoe padjĕnĕnganana. *a* Hos. 4 : 15.
*b* 3 Moesa 2 : 11. *c* Hos. 7 : 10. *d* 1 Radj. 8 : 37.
*e* 5 Moesa 28 : 60. *f* p. 1 : 1. *g* Djak. 3 : 2. *h* Jĕr. 10 : 12.
*i* p. 5 : 8. *j* Mika 1 : 3.

## PASAL 5.

Eh, anak-intjoe Israil! darengekeun ijeu
pangandika, noe koe kami didamĕl
2 njanjian nalangsa hal maraneh: 'Parawan
Israil geus laboeh, moal pihoedangeun
deui; geus dibeubeutkeun, ngagoler di
tanah sorangan, taja noe ngahoedang-
3 keun inja. 'Karana kijeu timbalan Goesti
Pangeran: Ari moenggoeh di anak-intjoe
Israil, nagara noe boedal mawa sareboe,
pikarieun saratoes; ari noe boedal mawa
saratoes, pikarieun sapoeloeh.
4 Karana kijeu timbalan Pangeran ka

anak-intjoe Israil: Koedoe pada nejangan kami, [a] tangtoe maraneh hiroep.
5 'Poma [b] oelah narejang ka Bet-El, djeung oelah laleumpang ka Gilgal, sarta oelah njaraba ka Berseba; karana Gilgal teh tangtoe dibojong, djeung Bet-El teh ĕng-
6 ke tjarĕm. 'Geura narejangan Pangeran, tangtoe maraneh hiroep; oelah koengsi andjeunna njoempingan ka [c] anak-intjoe Joesoep sapĕrti seuneu; tanwande dilĕboer, sarta di Bet-El moal aja noe bisa mareumkeun. *a* 1 Bab. 28 : 9. *b* Hos. 4 : 15. *c* Ob. 18.
7 Maraneh [a] pada njalin kaädilan, didjijeun alsĕm; djeung kabĕnĕran diting-
8 gangkeun kana taneuh. '[Koedoe narejangan eta] [b] noe ngadamĕl bentang Toedjoehan djeung bentang Orion, sarta jasaeun [c] njalin kalangkang maot, didamĕl isoek, djeung beurang didamĕl poĕk sapĕrti peuting; [d] anoe sok njaoer tjai laoet, dikoetjoerkeun ka darat; nja
9 Pangeran padjĕnĕnganana; 'noe ngadadak ngeunakeun katiwasan ka noe bĕdas, wani ĕnggon reugreug kadatangan karoeksakan. *a* Hos. 10 : 4; p. 6 : 12. *b* Aj. 9 : 9. *c* p. 4 : 13. *d* p. 9 : 6.
10 Eta teh [a] gareuleuheun ka noe ngawarah di djĕro lawang, sarta gariroe-
11 keun ka noe mitjatoer satĕmĕnna. 'Koe sabab eta, sapedah maraneh sok ngarĕmpak ka noe malarat, djeung njarokot seba gandoem ti eta, [b] noe matak imah batoe tatahan, beunang maraneh ngadĕgkeun, moal koe maraneh dieusian; kitoe deui kĕbon anggoer matak rĕsĕp, beunang maraneh njijeun, moal koe
12 maraneh diinoem anggoerna. 'Karana kami leuwih oeninga dina karejaän kamasijatan maraneh djeung dina kalobaän dosa maraneh; pada njoesoekĕr ka noe bĕnĕr, [c] narima panĕboes, ari noe mariskin disoentroengkeun di djĕro lawang.
13 'Koe sabab eta, anoe pintĕr tjitjing bae dina mangsa ajeuna; karana ijeu teh [d] mangsa goreng. *a* Jĕs. 29 : 21. *b* 5 Moesa 28 : 30, 39; Sĕp. 1 : 13. *c* 4 Moesa 35 : 31. *d* Mika 2 : 3; Ep. 5 : 16.
14 Koedoe pada nejangan kahadean, oelah nejangan kagorengan, soepaja maraneh hiroep; moen kitoe mah, Pangeran, Allah sawadya-balad, tangtoe njarĕngan ka maraneh, sakoemaha noe sok
15 dipadjarkeun koe maraneh. 'Koedoe [a] pada geuleuh kana kagorengan, njaäh kana kahadean, bari mĕtakeun hoekoem di djĕro lawang; malah-mandar Pangeran, Allah sawadya-balad, mikoernija
16 ka sesa Joesoep. 'Koe sabab eta, kijeu timbalan Pangeran, Allah sawadya-balad, noe djoemĕnĕng Goesti teja: Di sakabeh loeloeroeng-loeloeroeng ĕngke aja aloek-aloekan, djeung di sakoer pasar-pasar djalma bakal tingaradoeh; ari ahli tani bakal pada diadjak prihatin, djeung toekang djĕdjĕritan bakal pada diadjak
17 aloek-aloekan. 'Tjatjakan di sakabeh kĕbon anggoer piajaeun aloek-aloekan; karana kami ĕngke njorang ka tĕngah maraneh, timbalan Pangeran.
*a* Djab. 97 : 10; Roem 12 : 9.
18 Pibalaïeun sakoer noe mikahajang [a] kana poëan Pangeran! Ari poëan Pangeran teja naon pigaweëunana ka maraneh? da tangtoe eta teh poëk, moal
19 tjaäng. 'Sakoemaha [b] aja djalma mangloempatkeun singa, heg dipapag koe biroewang; atawa asoep ka imah, seug leungeunna ditodjerkeun kana bilik, pek
20 digegel oraj. 'Saĕnjana poëan Pangeran teh bakal poëk, moal tjaäng; estoe bakal mongkleng, moal aja tjahajana.
*a* Jĕs. 5 : 19; Sĕp. 1 : 15. *b* Jĕs. 24 : 18.
21 [a] Kami teh geuleuh nja idjid ka pesta maraneh; djeung kami teu kaop ngangseu
22 gĕmpoengan maraneh. 'Karana nadjan maraneh ka kami ngabaktikeun koerban doeroekan djeung koerban kadaharan maraneh oge, koe kami teu dimanah; sarta koerban panarima, sato maraneh beunang ngalĕbĕng, koe kami teu direret-
23 reret atjan. 'Singkirkeun ti pajoeneun kami gandeng poepoedjian maneh; sarta ari sora tjĕlĕmpoeng maneh kami teu
24 paja ngadangoe. 'Mana hoekoeman sing ngagorolong sapĕrti tjai, kitoe deui kadilan sapĕrti waloengan noe majĕng.
*a* Jĕs. 1 : 11; Jĕr. 6 : 20.
25 [a] Eh, anak-intjoe Israil! naha karah maraneh teh, basa di tĕgal lĕga opat poeloeh taoen lilana teja, njanggakeun koerban peuntjitan djeung koerban ka-
26 daharan ka kami? 'Ĕnjana mah maraneh ngagogotong balandongan raradjaän maraneh, djeung Kijoen, artja maraneh, bebentangan aällahan maraneh, beunang maraneh njijeun keur sĕsĕmbaheun ma-
27 raneh teja. 'Mana maraneh koe kami rek disina dibojong ka beh ditoeëun Damsik, timbalan Pangeran, [b] noe padjĕnĕnganana Allah sawadya-balad teja.
*a* Lal. 7 : 42. *b* p. 4 : 13.

## PASAL 6.

Dibalaïeun sakoer noe garĕnah di Sion,
djeung sakoer noe sarĕnang ati di
goenoeng Samaria, nja pangkat-pangkat
noe njarĕkĕl [a] loeloegoe sagala bangsa,
sarta sok didaratangan koe anak-intjoe
2 Israil! 'Geura mareuntas ka nagara Kal-
ne, alak-ilik; ari ti dinja koedoe laleum-
pang ka nagara Hamat noe gĕde; toe-
loej arindit ka nagara Gat, tanah Pĕlisti:
koemaha eta teh araloes ti batan ka-
radjaän ijeu? atawa wĕwĕngkĕranana
gĕde ti batan wĕwĕngkĕran maraneh?
3 'Pikir maraneh [b] poëan tjilaka djaoeh
keneh; dĕmi pangdijoekan panganijaja
mah koe maraneh dideukeut-deukeut-
4 keun. 'Ari eta teh pada kĕkĕdĕngan [c]
dina katil gading, nja gegelehean dina
kadjoewaranana, sarta ngaharakan anak
domba ti ingon-ingon, djeung anak sapi
5 ti djĕro kandang. 'Sok [d] pada kakawihan
noeroetan sora tjĕlĕmpoeng, djeung mi-
kiran tatabeuhan pikeun dirina, [e] niroe
6 Dawoed. 'Pada ngarinoem anggoer koe
pinggan, sarta dimarinjak koe minjak
panghadena; djeung teu hawatireun tina
7 hal karoeksakan Joesoep. 'Koe sabab
eta, ajeuna maranehanana bakal dibo-
jong [f] djeung noe dibarojong pangheu-
lana, sarta karamean ahli gegelehean
8 teja ĕngke leungit. 'Goesti Pangeran [g]
geus soempah, njĕbat salirana koe man-
tĕn; ari lahiran Pangeran, Allah sa-
wadya-balad teh, kijeu: Kami teh giroek
kana kamagoengan Jakoeb, djeung [h]
geuleuh kana karatonna; mana kami rek
njĕrahkeun nagara djeung saeusi-eusina.
9 'Ari geus kitoe, masih dina hidji imah
kari sapoeloeh djalma, tangtoe paeh ka-
10 beh. 'Djeung lamoen ahlina saoerang,
nja eta noe rek ngadoeroek inja, njokot
eta, sĕdja ngaloewarkeun toelang-toe-
lang ti djĕro imah, seg bakal nanja ka
saoerang noe aja di djoeroe imah: Maneh
aja keneh batoer? ana ngadjawab: Eu-
weuh; pok itoe ngomong: Tjitjing! noe
dipalar oelah njĕboetkeun padjĕnĕngan
11 Pangeran. 'Karana, masing njaho, Pa-
ngeran maparin timbalan, ari imah gĕde
bakal digĕboeg, disina boengkar-bangker,
djeung imah leutik bakal digĕboeg, di-
12 sina roedjat-radjet. 'Naha karah koeda
bisaeun loempat dina batoe tjadas? ata-
wa aja noe bisa ngawoeloekoe di dinja
koe sapi? Balikan maraneh mah [i] pada
njalin kaädilan, didjijeun hampĕroe,
djeung boewah kabĕnĕran didjijeun al-
13 sĕm. 'Barang noe taja boektina koe ma-
raneh dipikaboengah; sok ngaromong:
Naha oerang lain meunang tandoek koe
14 kabĕdasan diri oerang? 'Karana, masing
nganjahokeun, [j] kami rek ngahoedang-
keun hidji bangsa ngamoesoeh ka ma-
raneh, anak-intjoe Israil! lahiran Pa-
ngeran, Allah sawadya-balad; nja eta
bakal nganijaja ka maraneh, [k] ti pĕlĕbah
asoep ka Hamat tĕpi ka waloengan ta-
nah lapang.

*a* Jĕr. 2 : 3. *b* p. 5 : 20; 9 : 10. *c* p. 3 : 12. *d* Jĕs. 5 : 12. *e* 2 Bab. 7 : 6. *f* p. 5 : 27. *g* Jĕr. 51 : 14. *h* p. 5 : 27. *i* p. 5 : 7. *j* Hab. 1 : 6. *k* 4 Moesa 34 : 8.

## PASAL 7.

Goesti Pangeran ka kaoela nendjokeun
noe kijeu: beh andjeunna ngadamĕl
simeut, keur barangmimiti djadi djoe-
koet pandeuri; saĕnjana, eta teh djoe-
koet pandeuri sanggeus radja ngarit.
2 'Ari geus kitoe, ana simeut teh bejak
ngahakan djoedjoekoetan taneuh, pok
kaoela oendjoekan: Noen, Goesti Pange-
ran! moegi-moegi aja hampoera; koe-
maha Jakoeb nja pitahaneun? karantĕn
3 eta teh leutik. 'Ladjĕng Pangeran han-
djakaleun koe hal kitoe; nimbalan Pa-
ngeran: Moal toeloes.
4 Tidinja Goesti Pangeran ka kaoela
nendjokeun noe kijeu: beh Goesti Pa-
ngeran [a] njaoer seuneu, kĕrsa njiksa koe
lantaran eta; kop seuneu teh ngahakan
sagara gĕde, sarta rek ngahakan tanah.
5 'Pok kaoela oendjoekan deui: Noen,
Goesti Pangeran! moegi-moegi liren;
koemaha Jakoeb nja pitahaneun? ka-
6 rantĕn eta teh leutik. 'Ladjĕng Pange-
ran handjakaleun koe hal kitoe; nim-
balan Goesti Pangeran: Eta ge moal
toeloes.

*a* Hag. 1 : 11.

7 Tidinja ka kaoela nendjokeun noe ki-
jeu: beh Goesti keur ngadĕg dina loe-
hoer koeta tembok beunang njipat, sarta
pananganana njandak sipat gantoeng.
8 'Nimbalan Pangeran ka kaoela: [a] Maneh
nendjo naon, Amos? Diwangsoel koe ka-
oela: Soemoehoen, sipat gantoeng. Nim-
balan deui Goesti: Masing njaho, [b] kami
rek ngajakeun sipat gantoeng di tĕngah
oemat kami Israil; [c] ka-hareupna kami
9 moal ngalaroeng deui ka dinja. 'Ari

goenoeng-goenoeng Ishak bakal saroe-
woeng, djeung kasoetjian Israil bakal
pada narikolot; sarta kami rek ngaděg,
ngamoesoeh ka anak-intjoe [d] Jarobam
koe pědang. *a* Jěr. 1 : 11. *b* 2 Radj. 21 : 13.
*c* p. 8 : 2. *d* 2 Radj. 14 : 23.
10 Tidinja Amasia, panghoeloe Bet-El,
ngadjoeroengkeun ka Jarobam, radja
Israil, ngoeninga kijeu: Poen Amos sa-
kait ngamoesoeh ka andjeun di těngah
anak-poetoe Israil; tanah teh teu wě-
rateun tahan koe sadaja omonganana.
11 'Karantěn omongan Amos teh kijeu: Ja-
robam ěngke paeh koe pědang, [a] djeung
Israil tangtoe ěngke dibojong ti tanahna.
12 'Sarta Amasia teh ngomong ka Amos:
Eh, djoeroe pělěng! maneh geura djor
mantog ka tanah Joeda; di dinja bae
njatoe roti, sarta di dinja bae maneh
13 ngawědjang; 'ari di Bet-El mah maneh
ka hareup teu meunang ngawědjang
deui; karana nja eta kasoetjian radja,
14 sarta nja eta dajeuh karadjaän. 'Nga-
djawab Amos, kijeu djawabna ka Amasia
teh: Kaoela tadina lain nabi, sarta ka-
oela lain [b] moerid nabi; saěnjana kaoela
djadi [c] pangangon, sarta sok ngala boe-
15 wah lowa. 'Tatapi kaoela koe Pangeran
geus ditjandak ti toekangeun ingon-
ingon, sarta Pangeran nimbalan ka ka-
oela: Maneh geura leumpang, koedoe
16 ngawědjang ka oemat kami Israil. 'Mana
ajeuna dengekeun ijeu pangandika Pa-
ngeran: Tjěk maneh: Oelah ngawědjang
pitjilakaeun Israil, djeung oelah [d] njak-
17 tjlakkeun ka anak-poetoe Ishak. 'Koe
sabab eta, kijeu timbalan Pangeran:
Pamadjikan maneh pidjinaheun di djěro
nagara; anak maneh lalaki-awewe ba-
kal raroeboeh koe pědang; lahan maneh
bakal dibagi koe tali; ari diri maneh
mah ěngke paeh dina tanah noe na-
djis; djeung deui Israil tangtoe ěngke
dibojong ti tanahna. *a* p. 6 : 7. *b* 1 Radj. 20 : 35.
*c* p. 1 : 1. *d* Jěh. 21 : 2; Mik. 2 : 6.

## PASAL 8.

Goesti Pangeran ka kaoela nendjokeun
noe kijeu: beh aja hidji said dieusi
2 boewah asak. 'Nimbalan Pangeran:
[a] Maneh nendjo naon, Amos? Diwang-
soel koe kaoela: Soemoehoen, hidji said
dieusi boewah asak. Nimbalan deui Pa-
ngeran ka kaoela: [b] Geus datang pa-
noengtoengan oemat kami Israil; ka-
hareupna kami moal ngalaroeng deui ka
3 dinja. 'Ari poepoedjian kabah bakal ma-
ridangdam dina poëan eta, lahiran
Goesti Pangeran; tangtoe mangpirang-
pirang majit, di sambarang ěnggon pada
mitjeun eta bari tjitjing. *a* p. 7 : 8. *b* Jěh. 7 : 6.
4 Geura darengekeun ijeu, eh sakoer [a]
noe rek ngalěglěg noe miskin, djeung
hajang ngaleungitkeun noe balangsak
5 eusi tanah! 'Tjěk maraneh: Lah, hajang
geura bejak pananggalan, soepaja oerang
ngadjoewal gandoem! kitoe deui sabat,
soepaja oerang moekakeun tarigoe! [b]
bari ngaleutikan epa, ngagědekeun sekel,
djeung ngowahan taradjoe sina palsoe;
6 'soepaja [c] noe malarat koe oerang beu-
nang dibeuli koe doewit, kitoe deui noe
miskin koe karana sapatoe sapasang,
sarta oerang ngadjoewal pipitjeunan ta-
7 rigoe. 'Pangeran geus soempah, njěbat
[d] kaägoengan Jakoeb: Kami saěnděng-
ěnděng ge hamo lali ka sakabeh paga-
8 wean maranehanana. 'Naha tanah teh
lain koedoe njěblak tina hal kitoe, sarta
oenggal-oenggal djalma noe ngeusian eta
lain koedoe prihatin? Tangtoe tanah teh
beungkak sakabeh sapěrti bangawan, sar-
ta bakal koeplak-keplok djeung ngorotan
9 deui sapěrti bangawan Měsir. 'Ari geus
kitoe, dina poëan harita, lahiran Goesti
Pangeran, panon-poë koe kami rek disi-
na soeroep wantji těngah poë, sarta
boemi rek disina poěk ti beurang eukeur
10 těrang. 'Djeung kami rek njalin pesta-
pesta maraneh, didaměl prihatin, sarta
sakabeh poepoedjian maraneh rek dida-
měl njanjian nalangsa; ari sagala tjang-
keng koe kami rek didatangan karoeng,
djeung oenggal-oenggal sirah rek dida-
tangan goendoel; nja tanah teh rek di-
djadikeun sapěrti noe prihatin katinggal
anak noenggal, sarta panoengtoengana-
na rek didjadikeun sapěrti poë kasoe-
sahan. *a* p. 2 : 7. *b* 5 Moesa 25 : 13, 14.
*c* p. 2 : 6. *d* Djab. 47 : 5.
11 Masing njaho, pidataugeun mangsa,
lahiran Goesti Pangeran, didinja ijeu
tanah koe kami rek didatangan ponjo;
lain ponjo hajang roti, lain halabhab
hajang tjai; ponjo soteh hajang nga-
12 denge pangandika Pangeran. 'Toeloej
djalma-djalma bakal ngaroejang ti laoet
těpi ka laoet deui, sarta aloedar-iděr ti

kaler těpi ka wetan, nejangan pangandika Pangeran, [a] tapi moal kapanggih.
13 'Dina poëan harita sakoer landjang gareulis djeung sakoer djalma baroedjang bakal pada kapijoehan bawaning halab-
14 hab; 'sakoer noe sok saroempah njěboet [b] kasalahan Samaria, aromongna: Děmi djoeměněnging Allah maneh noe di Dan! djeung deui: Děmi djoeměněnging djalan [c] Berseba! tangtoe eta pada roeboeh, sarta moal haroedang deui. *a* Djab. 74 : 9; Mik. 3 : 7. *b* 1 Radj. 12 : 29. *c* p. 5 : 5.

## PASAL 9.

Hidji waktoe kaoela nendjo Goesti keur ngaděg dina loehoer altar; ari timbalanana: Kadek eta hoeloe tihang, datang ka ojag sakoer bangbaroeng; sarta rarěmoekkeun, sing ninggang ka sirah sakabehna; ari panganggeusanana koe kami rek dipaehkeun koe pědang; sabatoer eta hidji ge moal aja noe bisa kaboer, djeung sabatoer eta hidji ge moal
2 aja noe bisa rahajoe. 'Masih ngarědoek [a] moeboes ka ĕnggon noe paeh, koe panangan kami tangtoe ditjandak ti dinja; masih aroenggah ka langit, koe kami
3 tangtoe ditoeroenkeun ti dinja; 'masih njaroempoet ka poentjak goenoeng Karmel, koe kami tangtoe dikotektak, ditjandak ti dinja; masih ngabaroenikeun maneh ti hareupeun sotja kami ka dasar laoet, tangtoe kami ti dinja miwarang
4 oraj, seg koe eta digegelan; 'sarta masih laleumpang, asoep ka pangdjarahan, diiringkeun koe moesoeh-moesoehna, tangtoe kami ti dinja miwarang pědang, seg koe eta dipeuntjitan; [b] djadi maranehanana koe kami rek diteuteup koe sotja kami, soepaja tjilaka, lain soepaja bag-
5 dja. 'Ari Goesti, Pangeran sawadya-balad teja, ana noël kana tanah, seg adjoer, djeung sakoer noe ngeusian eta pada prihatin; sarta tanah teh [c] tangtoe beungkak sakabeh saperti bangawan, seg ngorotan deui saperti bangawan Mě-
6 sir. 'Andjeunna ngadaměl [d] loteng-lotengna di langit, ari ngělěwoengna diaděgkeunana di boemi; [e] andjeunna sok njaoer tjai laoet, dikoetjoerkeun ka da-
7 rat; nja Pangeran padjěněnganana.'Eh, oerang Israil! saěnjana maraneh koe kami diangkěn saperti oerang Koes bae, lahiran Pangeran; kami noe nginditkeun Israil ti Měsir, sarta nja kami keneh [f] noe nginditkeun oerang Pělisti ti poelo Kaptor, djeung oerang Sam [g] ti tanah
8 Kir. 'Masing njaho, sotja Goesti Pangeran neuteup ka ijeu karadjaän noe dosa teh, sarta koe kami rek ditoempoer, dileungitkeun ti tonggong boemi; [h] ngan tatapi anak-intjoe Jakoeb koe kami moal ditoempoerkeun pisan, lahiran Pa-
9 ngeran. 'Karana, masing njaho, kami maparin timbalan, ari anak-intjoe Israil koe kami rek diajak di sakabeh bangsa kapir, sakoemaha [tarigoe] diajak dina ajakan; tapi siki noe panglěmboetna ge
10 moal aja noe ragrag kana taneuh. 'Sakabeh djalma dosa oemat kami piparaeheun koe pědang, nja sakoer noe sok ngaromong kijeu: [i] Aing moal kaboeroe, soemawonna kapiheulaän koe eta katjilakaän. *a* Djab. 139 : 8. *b* Jěr. 44 : 11, 27. *c.* p. 8 : 8. *d* Djab. 104 : 3, 13. *e* p. 5 : 8. *f* Jěr. 47 : 4. *g* p. 1 : 5. *h* Jěr. 30 : 11. *i* p. 6 : 3.

11 [a] Dina mangsa eta kami rek ngaděgkeun deui balandongan Dawoed noe boekrak-bakrek; ari noe beulah rek diomean, sarta noe roeksak diaděgkeun, nja rek didjělěgkeun deui satjara dja-
12 man baheula; 'soepaja [b] pada ngabogaän ka sesa bangsa Edom, djeung ka sakabeh bae oerang kapir noe katělah koe djěněngan kami, lahiran Pangeran, noe
13 ngadaměl eta pěrkara. 'Masing njaho, pidatangeun mangsa, lahiran Pangeran, didinja [c] noe njamboet pingoedageun ka noe diboewat, kitoe deui noe ngirik boewah anggoer pingoedageun ka noe sěbar; sarta goenoeng-goenoeng bakal pada miis anggoer amis, djeung sakabeh
14 pasir bakal aladjoer. 'Didinja [d] dibojongna oemat kami Israil teja tangtoe koe kami dibalikkeun; djeung bakal pada ngaděgkeun deui nagara-nagara noe saroewoeng, sarta dieusianana; [e] toer bakal njarijeun kěbon anggoer, sarta ngarinoem anggoerna; djeung bakal njarijeun kěbon boeboewahan, sarta pada ngaha-
15 kan boewahna. 'Tangtoe maranehanana [f] koe kami pada dipělak dina tanahna, sarta moal ditjaboet deui ti djěro tanahna, noe koe kami geus dipaparinkeun ka maranehanana, timbalan Pangeran, Allah maneh. *a* Lal. 15 : 16. *b* Jěs. 11 : 2. *c* 3 Moesa 26 : 4, 5; Joël 3 : 18. *d* 5 Moesa 30 : 3. *e* Jěs. 65 : 21. *f* Jěr. 24 : 6; 32 : 41.

# KITAB NABI OBADYA.

Ijeu [a] titingalian Obadya. a Jěs. 1 : 1.
Aja timbalan Goesti Pangeran pěr-
kara Edom, nja kijeu: [a] Kaoela pada
meunang warta ti Pangeran, sarta aja
oetoesan dipiwarang ka bangsa kapir,
[marentah kijeu]: Geura darangdan! ha-
joe, oerang dangdan, ngaroeroeg ka dinja
2 baris měrangan! 'Saěnjana, maneh koe
kami didjadikeun leutik di bangsa kapir;
3 maneh teuing matak tjoewa. 'Eta maneh
[b] kagělo koe kaängkoehan hate maneh,
eh maneh noe tjitjing dina djoerang-
djoerang goenoeng tjadas, noe loehoer
ngěnggonna; noe sok ngomong sadjěro
hate: Saha noe bisa notogkeun aing kana
4 taneuh? 'Sanadjan maneh moeloek tjara
galoedra, djeung sanadjan maneh njijeun
sajang maneh dina lěbah bentang-ben-
tang, tangtoe maneh koe kami ditotog-
5 keun ti dinja, lahiran Pangeran. 'Oepama
[c] maneh kadatangan paling, oepama aja
noe ngaroeksak ti peuting, (amboe, ma-
neh sakitoe katitiwasan!) koemaha eta
lain maling satjoekoepna? Oepama ma-
neh kadatangan noe ngala anggoer, koe-
maha eta moal ngarikeun poepoerieun?
6 'Amboe, bobogaän Esaoe sakitoe dioe-
běk-oeběk, teuteundeunanana sakitoe
7 dioengkab! 'Sakabeh batoer maneh ahli
pěrdjangdjian pada nganteurkeun maneh
něpi ka watěs; maneh teh kagělo djeung
kalindih koe sakoer djalma noe roentoet
djeung maneh; [d] anoe dadaharan roti
reudjeung maneh geus pada masangkeun
ridjět handapeun maneh; estoe maneha-
8 nana teu bogaeun pangarti! 'Saěnjana
dina poëan eta, lahiran Pangeran, [e] kami
tangtoe ngaleungitkeun noe palintěr ti
Edom, sarta pangartian ti goenoeng
9 Esaoe. 'Ari prawira maneh, [f] Teman! ba-
kal pada geder, soepaja sing-sing djalma
dibasmi, leungit ti goenoeng Esaoe, dja-
10 lan dipeuntjit. 'Tina sabab [g] panganijaja
ka Jakoeb, doeloer maneh, noe matak
maneh ěngke kalipoetan koe era, sarta
bakal dibasmi, leungit salalanggěngna.
11 'Keur [h] basa maneh nangtoeng paběně-
ran, keur basa djalma nagara sedjen
ngadjarah babandaän Jakoeb, djeung
djalma bangsa lijan ngasoepan lawang-
na, [i] bari ngaraloengkeun dadoe tina hal
Jěroesalem teja, harita maneh ge sasat
12 batoer eta. 'Běněrna mah maneh oelah
nanggap keur poëan doeloer maneh, ba-
sa eta kataradjang mahiwal; djeung ma-
neh oelah boengah koe hal oerang Joeda,
keur poëan eta digěmpoer; sarta maneh
oelah ngagědekeun soengoet keur poëan
13 kasoekěran teja. 'Běněrna mah maneh
oelah ngasoepan lawang oemat kami
keur poëan kabalahianana; oelah nang-
gap, maneh oge, kana katjilakaänana,
keur poëan kabalahianana; djeung oelah
njodorkeun leungeun ka babandaänana
14 keur poëan kabalahianana teja. 'Sarta
běněrna mah maneh oelah nangtoeng
dina parapatan, [j] ngabasmi sabatoer eta
noe maringgat; djeung oelah njelehkeun
sabatoer eta noe ngarědjat keur poëan
15 kasoekěran teja. 'Karana [k] geus deukeut
poëan Pangeran pikeun ka sakabeh oe-
rang kapir; [l] sakoemaha maneh ngalam-
pahkeun teja, nja kitoe ěngke dilampah-
keun deui ka maneh; pagawean maneh
16 pimalikeun ka diri maneh. 'Karana sa-
koemaha maraneh nginoem di goenoeng
kami noe soetji teja, [m] nja kitoe sakabeh
oerang kapir ěngke ngarinoem teu pětot-
pětot, nja ngarinoem, nja ngalalěgoek,
sarta pidjadieun sasat noe ti tadina han-
17 teu aja. 'Děmi [n] di goenoeng Sion mah
piajaeun karahajoean, sarta eta bakal
soetji; djeung anak-intjoe Jakoeb harita
pada ngamilik deui kana milik-milikna.
18 'Didinja anak-intjoe Jakoeb pidjadieun
ibarat seuneu, djeung anak-intjoe Joe-
soep ibarat hoeroeng, ari anak-intjoe
Esaoe mah ibarat djarami; [o] seg bakal
njaroendoet ka dinja, sarta datang ka
lěboerna, wani anak-intjoe Esaoe teh
hidji ge taja noe ngědjat; karana kitoe
19 pangandika Pangeran. 'Ari oerang ki-
doel bakal ngabogaän goenoeng Esaoe,
sarta oerang tanah handap ngabogaän
oerang Pělisti, djeung bakal pada nga-
bogaän tanah Epraim djeung tanah Sa-

maria ongkoh; ari Binyamin bakal nga-
20 bogaän tanah Gilad.'Djeung deui djalma
noe dibojong eta balad oerang Israil,
bakal ngabogaän anoe oerang Kanaän
sĕmĕt Sarpat; sarta djalma noe dibojong
oerang Jĕroesalem, anoe aja di Sĕparad,
bakal ngabogaän nagara-nagara tanah
21 kidoel. 'Djeung ka goenoeng Sion pida-
ratangeun [p] poerah noeloeng, pikeun
ngahoekoeman ka goenoeng Esaoe; geus
kitoe karadjaän teh djadi kagoengan
Pangeran.

*a* Jĕr. 49 : 14. *b* Jĕr. 49 : 16. *c* Jĕr. 49 : 9. *d* Dan. 11 : 26. *e* Jĕs. 29 : 14; Jĕr. 49 : 7. *f* Jĕh. 25 : 13. *g* 1 Moesa 27 : 41; Am. 1 : 11. *h* Djab. 137 : 7. *i* Joël 3 : 3. *j* Jĕh. 35 : 5. *k* Joël 1 : 15. *l* Jĕh. 35 : 15. *m* Djab. 75 : 9. *n* Joël 2 : 32. *o* Djak. 12 : 6. *p* Hak. 3 : 9.

---

# KITAB NABI JOENOES.

## PASAL 1.

Hidji mangsa aja pangandika Pange-
ran ka [a] Joenoes poetra Amitai, kijeu
2 pangandikana: 'Geura dangdan, bral
leumpang ka [b] Ninĕwe, nagara gĕde
teja, ngoewarkeun pitjilakaeunana; ka-
rana kagorenganana geus oenggah ka
3 hareupeun kami. 'Prak Joenoes teh
dangdan, sĕdja minggat ka nagara Tar-
sis ti pajoeneun Pangeran; toeloej mi-
jang ka nagara Jopa; ari di dinja Joe-
noes manggih hidji kapal noe rek lajar
ka Tarsis; geus kitoe majar tambangana-
na, bari seug toeroen kana kapal, sĕdja
miloe djeung oerang kapal ka Tarsis,
4 minggat ti pajoeneun Pangeran. 'La-
djĕng Pangeran [c] ninggangkeun angin
gĕde ka laoet, noe matak aja riboet ka-
tjida di laoet, datang ka kapal rasana
5 rek bĕdjad. 'Tidinja oerang kapal teh
sarijeuneun, sarta pada sasambat ma-
sing-masing ka aällahanana; djeung [d]
pada mitjeun parabot kapal ka laoet,
malar rada hampang koe eta. Ari Joe-
noes mah geus toeroen ka noe pangdjĕ-
rona dina kapal, keur ngĕdĕng sarta
6 sare tibra. 'Toeloej Joenoes disampeur-
keun koe kapala istriman, ari saoerna
ka Joenoes: Naha sampejan wĕt sare?
Geura hoedang, sasambat ka batara sam-
pejan; malah-mandar eta batara aja
elingna ka oerang, soepaja oerang oelah
7 tiwas. 'Tidinja oerang kapal teh ngaro-
mong djeung batoerna: Hajoe, oerang
lotĕre, soepaja oerang tĕrang, anoe ma-
na noe matak oerang katjilakaän saki-
jeu. Pek lotĕre; ana keuna lotĕre teh
8 ka Joenoes. 'Pok pada ngomong ka Joe-
noes: Tjik, tĕrangkeun ka kaoela sadaja,
anoe mana noe matak oerang katjila-
kaän sakijeu? Naon pagawean sampejan?
sarta ti mana sampejan nja datang? Ma-
na nagara sampejan? sarta sampejan
9 bangsa naon? 'Ngadjawab Joenoes ka
eta djalma-djalma: Kaoela oerang Ibra-
ni, sarta ibadah ka Pangeran, [e] Allah
sawarga, noe ngadamĕl laoet djeung da-
10 rat teja. 'Toeloej eta djalma sarijeuneun,
bangĕt pisan sijeuneunana, sarta ngaro-
mong ka Joenoes: Naha sampejan mi-
lampah kitoe? Karana eta djalma geus
njarahoëun, jen Joenoes teh keur ming-
gat ti pajoeneun Pangeran, sabab koe
Joenoes geus ditjaritakeun ka marane-
11 hanana. 'Ngaromongna deui ka Joenoes:
Sampejan koedoe dikoemahakeun koe
kaoela, soepaja laoet teh djĕmpe, oelah
ngamoek deui ka kaoela? Karana laoet teh
12 beuki lila beuki katjida riboetna. 'Ari
djawabna ka maranehanana: Kaoela
djoengdjoengkeun, sarta koentjloeng-
keun ka laoet, mangke laoet djĕmpe,
moal ngamoek deui ka maraneh; karana
kaoela njaho, maraneh pangkataradjang
riboet sakijeu gĕdena nja koe karana ka-
13 oela. 'Tatapi eta djalma habĕn pada
ngadajoeng, hajang moelangkeun kapal-
na ka darat; ngan teu kadaroegaeun,
karana laoet teh beuki lila beuki katjida
riboetna, ngamoek ka maranehanana.
14 'Tidinja eta djalma pada sasambat ka
Pangeran, kijeu sasambatna: Noen Pa-
ngeran! moegi-moegi koering sadaja oelah
dongkap ka tiwas koe karana pati ijeu
djalma; sarĕng moegi-moegi ka koering
sadaja oelah nĕmpoehkeun gĕtih noe
teu salah; karantĕn andjeun, Pangeran!
geus ngadamĕl sakoemaha pangĕrsa an-

15 djeun. 'Pek pada ngadjoengdjoengkeun
Joenoes, bari dikoentjloengkeun sakali
ka laoet; djĕp laoet teh ngarandĕg nga-
16 moekna. 'Toeloej eta djalma sarijeuneun,
bangĕt pisan sijeuneunana koe Pange-
ran; djeung pada ngoerbankeun koerban
peuntjitan ka Pangeran, bari pada ka
17 loewar nadar. 'Sarta koe Pangeran di-
kĕrsakeun aja hidji laoek gĕde ngalĕglĕg
ka Joenoes; [f] ari ajana Joenoes di djĕro
beuteung laoek teh tiloe poë tiloe peuting.

*a* 2 Radj. 14:25. *b* 1 Moesa 10:11; p. 3:3. *c* Djab. 135:7. *d* Lal. 27:19. *e* Esr. 6:10. *f* Mat. 12:40; 16:4.

## PASAL 2.

Tidinja Joenoes nĕnĕda ka Pangeran
Allahna ti djĕro beuteung laoek teja;
2 'kijeu panĕdana: Koering sasambat ka
Pangeran [a] ti djĕro kasoekĕran koering,
sarta koering koe andjeunna dikaboel;
ti djĕro beuteung ĕnggon noe maot koe-
ring teh ngadjĕrit, ari sowara koering
3 koe andjeun dimakboel. 'Karantĕn koe-
ring koe andjeun dibalangkeun ka noe
djĕro, nja aja di tĕngah laoet, sarĕng
koering kalingkoeng koe tjai; [b] sadajana
lambak sarĕng ombak andjeun geus nja-
4 rorang ka koering. 'Ari pikir koering,
[c] jen koering teh geus didjongklokkeun
ti pajoeneun sotja andjeun; nanging
koering ka pajoen [d] pinendjoëun deui
5 ka kabah andjeun noe soetji. 'Koering
kaboedĕr koe tjai [e] dongkap ka njawa;
sagara ngalingkoeng ka koering, sarĕng
6 agĕr meulit kana sirah koering. 'Koe-
ring teh toeroen ka dasar goenoeng-
goenoeng; toelak boemi asana naroetoep
satoekangeun koering salalanggĕngna;
doepi [f] hiroep koering koe andjeun di-
handjatkeun deui ti djĕro karoeksakan,
7 noen Pangeran, Allah koering! 'Waktoe
[g] pikir koering keur kalĕlĕban di diri
koering, ras koering ingĕt ka Pangeran;
sarĕng panĕda koering dongkap ka an-
djeun, ka kabah andjeun noe soetji.
8 'Sakoer [h] noe ngestoekeun ka brahala
teu hasil, naringgalkeun kahemanananana.
9 'Doepi koering mah sĕdja ngoerban ka
andjeun kalawan sowara pamoedji soe-
koer; [i] nadar koering tinangtos koe koe-
ring ditĕkanan. [j] Pangeran noe kagoe-
ngan kasalamĕtan.

*a* Djab. 130:1. *b* Djab. 42:8. *c* Djab. 31:23. *d* Djab. 5:8. *e* Djab. 69:2. *f* Djab. 103:4. *g* Djab. 142:4. *h* Djab. 31:7. *i* Djab. 50:14. *j* Djab. 3:9.

10 Ladjĕng Pangeran nimbalan ka laoek
teja, seug Joenoes koe laoek dioetah-
keun ka darat.

## PASAL 3.

Ari geus kitoe aja pangandika Pangeran
ka Joenoes kadoewa kalina, kijeu pa-
2 ngandikana: 'Geura [a] dangdan, bral leum-
pang ka Ninĕwe, nagara gĕde teja, ngoe-
warkeun ka dinja pangoewaran, noe koe
3 kami rek dilahirkeun ka maneh. 'Prak
Joenoes dangdan, toeloej mangkat ka
Ninĕwe, noeroetkeun pangandika Pa-
ngeran. Ari Ninĕwe teja [b] nagara gĕde
pisan di pajoeneun Allah, lalakon tiloe
4 poë lĕgana. 'Toeloej Joenoes ngamimi-
tian asoep ka nagara, lalakon sapoë,
bari ngoewarkeun, kijeu saoerna: Opat
poeloeh poë deui Ninĕwe bakal dibalik.
5 'Ari [c] oerang Ninĕwe pĕrtjajaeun ka
Allah; toeloej [d] pada ngoewarkeun poe-
wasa, sarta sakabehna marake karoeng,
6 nja noe gĕde reudjeung noe leutik. 'Ba-
rang eta warta geus dongkap ka radja
Ninĕwe, [e] neut radja teh ngadĕg ti pang-
linggihanana, sarta moeka haroedoem
ti salirana, bari seug nganggo karoeng;
7 gek tjalik dina lĕboe. 'Sarta radja ngoen-
dang-ngoendangkeun djeung ngoetara-
keun di Ninĕwe, koe timbalan radja
djeung para gĕgĕdenna, nja kijeu: Ma-
noesa djeung sasatoan, sapi reudjeung
domba, oelah ngasaän naon-naon; oelah
diarangon, djeung oelah ngarinoem tjai;
8 'sarta koedoe marake karoeng, nja ma-
noesa djeung sasatoan, bari pada sa-
sambat ka Allah bĕdas pisan; nja koe-
doe tarobat, hidji-hidji djalma sing mi-
tjeun djalanna noe goreng, sarta djeung
panganijaja noe aja dina leungeunna.
9 'Saha noe njaho, [f] malah-mandar Allah
moelih deui, sarta handjakaleun, bari
sirna tina kabangĕtan bĕndoena, teu
10 koengsi oerang teh digĕmpoer. 'Ladjĕng
Allah ningali pagaweanana, jen pada
tarobat, mitjeun djalanna noe goreng;
geus kitoe [g] Allah handjakaleun koe
hal pitjilakaeun, noe koe Allah diandi-
kakeun bade didamĕl ka maraneha-
nana teja; hanteu koengsi didamĕl.

*a* p. 1:2. *b* p. 4:11. *c* Mat. 12:41. *d* 1 Radj. 21:9. *e* Jĕh. 26:16. *f* Joël 2:13, 14. *g* Am. 7:3.

PASAL 4.

Tina pĕrkara kitoe Joenoes teu ngeu-
naheun, bangĕt teu-ngeunaheunana,
2 sarta panas atina. 'Toeloej nĕnĕda ka
Pangeran, kijeu panĕdana: Noen Pa-
ngeran! lain nja kitoe pioendjoek koe-
ring, keur koering aja keneh di tanah
koering? Nja eta noe mawi koering
goera-giroe, [a] los minggat ka Tarsis
teja; karantĕn koering geus tĕrang, an-
djeun teh [b] Allah noe sipat koernija,
nja sipat wĕlas, sipat sabar, toer gĕde
kaäsihan, sarĕng sok handjakal koe hal
3 katjilakaän. 'Ari ajeuna, noen Pangeran!
moegi tjandak pati koering; karantĕn
koering mĕnding paeh ti batan hiroep.
4 'Dĕmi timbalan Pangeran: Naha rasa
5 maneh bĕnĕr panas ati teh? 'Toeloej
Joenoes ka loewar ti nagara, gek tjalik
wetaneun nagara, sarta njijeun hidji
saoeng di dinja, bari seg tjalik handa-
peun eta dina ijoeh, hajang nendjo naon
6 noe pidjadieun ka eta nagara. 'Dĕmi
koe Pangeran Allah dikĕrsakeun, aja
hidji tangkal kaliki ngadadak djadi, nga-
loehoeran ka Joenoes, baris ngijoehan
ka sirahna, soepaja ka loewar tina ka-
teu-ngeunahanana. Seug Joenoes teh
boengaheun tina eta tangkal kaliki, rosa
7 kaboengahanana. 'Tatapi koe Allah di-
kĕrsakeun, isoekna barang balebat pa-
djar aja hidji hileud ngegel eta tang-
8 kal kaliki, noe matak djadi perang. 'Ari
geus kitoe, barang bidjil panon-poë koe
Allah dikĕrsakeun aja hiliwir panas ti
wetan; djeung sirah Joenoes katodjo
koe panon-poë, moenggah Joenoes ka-
toelalĕngan, sarta njoehoenkeun hal pa-
tina moegi diadjalkeun; ari pioendjoek-
na: Mĕnding paeh koering teh ti batan
9 hiroep. 'Ladjĕng Allah ngandika ka Joe-
noes: Naha rasa maneh bĕnĕr panas ati
koe hal tangkal kaliki teh? Ari pioen-
djoekna: Soemoehoen, raos bĕnĕr koe-
ring teh panas ati moenggah asa rek
10 paeh. 'Dĕmi timbalan Pangeran: Maneh
teh hawatir koe hal eta tangkal kaliki,
anoe lain beunang njijeun maneh, sarta
ngagĕdeanana lain koe maneh; djadina
di djĕro sapeuting, euweuhna di djĕro
11 sapeuting; 'ari lĕbah kami mah naha
karah teu rek hawatir koe hal Ninĕwe,
[c] nagara sakitoe gĕdena, eusina leuwih
ti sakĕti doewa laksa manoesa, noe ta-
tjan njaho bedana kentja-katoehoena,
samalah [d] sasatoan loba pisan? *a* p. 1 : 3.
*b* 2 Moesa 34 : 6. *c* p. 3 : 3. *d* Djab. 36 : 7.

---

# KITAB NABI MIKA.

PASAL 1.

Ijeu pangandika Pangeran, noe dida-
tangkeun ka [a] Mika, oerang Moreset,
[b] keur mangsa Jotam, Ahas djeung His-
kia, radja-radja Joeda, noe koe Mika
katingali hal Samaria djeung Jĕroesalem.
*a* Jĕr. 26 : 18. *b* Jĕs. 1 : 1.

2 [a] Eh, djalma-djalma sakabeh! geura
pada dengekeun; eh, boemi djeung sa-
eusina! geura pada rĕgĕpkeun; ari Goesti
Pangeran moegi njaksian ka maraneh,
nja Goesti [b] ti djĕro kabahna noe soetji.
3 'Karana, [c] masing njaho, Pangeran bade
mijos ti ĕnggonna linggih, kĕrsa loeng-
soer, [d] ngadjalanan goenoeng-goenoeng
4 di boemi. 'Ari goenoeng-goenoeng teh [e]
bakal laleëh handapeun andjeunna,
djeung lĕbak-lĕbak bakal bareulah; sa-
pĕrti malam hareupeun seuneu, lir tjai
5 njĕdot tina lamping. 'Sakabeh eta teh
tina kamasijatan Jakoeb, djeung tina
dosa-dosa anak-intjoe Israil. Nahaon ka-
masijatan Jakoeb? lain Samaria? djeung
nahaon pamoedjaän Joeda? lain Jĕroe-
6 salem? 'Noe matak Samaria teh koe
kami rek didjadikeun toempoekan batoe
dina lahan, djeung pigeusaneun mĕlak
anggoer; sarta batoena koe kami rek
dioeroegkeun ka lĕbak, djeung padĕ-
7 menna rek diboekakeun. 'Ari sakabeh
artjana bakal dirĕmĕkkeun, sakabeh [f]
pamadjĕgna bakal didoeroek koe seuneu,
djeung sakabeh brahalana koe kami rek
didjadikeun soewoeng; karana asalna

dikoempoelkeunana tina pamadjĕg dji-
nah, tapi pibaralikeun deui kana pama-
djĕg djinah. *a* 1 Radj. 22 : 28; Jĕs. 1 : 2. *b* Djab. 11 : 4.
*c* Jĕs. 26 : 21. *d* Am. 4 : 13. *e* Djab. 97 : 5. *f* Hos. 2 : 12.
8 Tina hal kitoe kaoela rek aloek-aloe-
kan djeung midangdam, rek leumpang
boeligir nja poeroetjoel; sĕdja hoemarĕ-
goeng sapĕrti adjag, [a] djeung hoema-
9 roeroeng tjara manoek naäm. 'Karana
raheutna matak pipaeheun; karana geus
madjoe ka Joeda, geus nĕpi ka lawang
10 bangsa kaoela, nja ka Jĕroesalem. 'Oelah
dipoepoelihkeun di [b] Gat, poma-poma
oelah tjareurik; di Bet-al-Apra kaoela
11 geus [c] goegoelingan dina lĕboe. 'Eh, pri-
boemi Sapir! geura boedal satarandjang
sarta era; priboemi Saänan hanteu ka
loewar; aloek-aloekan di Bet-Esel nga-
boeroengkeun maraneh tjitjing di dinja.
12 'Karana priboemi Marot njoso ngarĕp-
ngarĕp kahadean; sabab aja katjilakaän
[d] toeroen ti Pangeran ka lawang Jĕ-
13 roesalem. 'Eh, priboemi Lakis! geura
pasang kareta ka koeda paboeroe; nja
eta noe asal matak dosa anak Sion;
karana nja di djĕro maneh kapanggihna
14 kamasijatan Israil. 'Koe sabab eta ma-
neh, [Israil!] koedoe mere pamahanan
papisah ka Moreset-Gat; imah-imah Ak-
sib bakal pada ngabohong ka radja-ra-
15 dja Israil. 'Djeung deui kami ka maneh,
priboemi Maresa! rek ngadatangkeun
anoe pingabogaäneun; ari kamoeljaän
Israil bakal moeboes [e] ka Adoelam.
16 'Geura ditjoekoer masing goendoel, koe
hal anak-anak noe koe maneh dipika-
soeka; lĕgakeun kaboetakan maneh sa-
pĕrti galoedra; karana geus dibarojong
ti maneh. *a* Aj. 30 : 29. *b* 2 Sam. 1 : 20.
*c* Jĕr. 6 : 26. *d* Am. 3 : 6. *e* 1 Bab. 11 : 15.

## PASAL 2.

Pibalaïeun sakoer [a] noe mikiran ka-
dorakaän, djeung njarijeun goreng di-
na pangheësanana! Barang braj isoek
prak dilakonan, sabab geus aja dina
2 pangawasa leungeunna. 'Ana [b] hajang
kana lahan, pek dirampas; ana hajang
kana imah, dĕk ditjokot; djadi pada
nganijaja ka djalma djeung ka imahna,
3 ka noe leutik djeung ka milikna. 'Koe
sabab eta, kijeu timbalan Pangeran:
Masing njaho, kami keur ngamanahan
pitjilakaeun ijeu bangsa; eta maraneh
moal bisa moendoerkeun poendoek ma-
raneh ti dinja, sarta moal bisa leumpang
dangah; karana harita [c] mangsa goreng.
4 'Dina poëan eta djalma bakal pada ngoe-
tjapkeun misil hal maraneh, bari dipake
djĕdjĕritan, kijeu pipokeunana: Geus ti-
nĕkanan, oerang geus diroeksak wani
bejak; doeoeman bangsa kaoela diganti
noe boga; lah, sakitoe dioendoerkeu-
nana ti kaoela! lahan oerang didoeoem-
5 keun ka noe bakoe moengkir. 'Koe sa-
bab eta ka-hareupna di maneh moal
aja deui noe ninggangkeun oekoeran ka
bagian dina pakoempoelan Pangeran.
*a* Djab. 36 : 5. *b* 1 Radj. 21; Jĕs. 5 : 8. *c* Am. 5 : 13.
6 [a] Oelah sok ngawĕdjang! tjĕk wĕdjang
eta. Ana teu ngawĕdjang mah ka noe
7 kitoe, moal oendoer kawirangan. 'Naha
anak-intjoe Jakoeb aja omongan kijeu:
Koetan Roh Pangeran koerang sabar?
karah kitoe padamĕlanana? Naha lahiran
kami lain hade ka sakoer noe bĕnĕr
8 loemampahna? 'Dĕmi oemat kami ti ba-
reto pada dangdan ngamoesoeh; mara-
neh ngarangsadan haroedoem ti loewa-
reun badjoe ti sakoer noe ngaliwat bari
sĕnang ati, tjara noe poelang pĕrang.
9 'Ari [b] pamadjikan oemat kami koe ma-
raneh didjarongklokkeun ti djĕro imah
noe koe eta dipikasoeka, sarta ti anak-
anakna maraneh njokot kamoeljaän ka-
10 mi salalanggĕngna. 'Geura darangdan,
los laleumpang; karana ijeu tanah lain
pangreureuhan; tina sabab kanadjisan
noe matak eta ngaroeksak, sarta bangĕt
11 karoeksakanana. 'Oepama aja djalma la-
koe angin sarta palsoe, noe ngabohong
kijeu: Koela rek ngawĕdjang ka maneh
pĕrkara anggoer djeung arak mah: nja
eta noe djadi poerah ngawĕdjang ka
ijeu bangsa. *a* Jĕs. 30 : 10; Am. 7 : 16.
*b* Jĕs. 10 : 2; Mat. 23 : 14.
12 Eh Jakoeb! kami tangtoe mĕngke nga-
rijoengkeun maneh sakabeh; kami tang-
toe ngoempoelkeun sesa Israil; bakal
koe kami [a] didjadikeun hidji sapĕrti
domba di pakandangan, tjara ingon-
ingon di tĕngah sampalanana, wani nga-
13 goeroeh bawaning loba manoesa. 'Noe
poerah ngabĕdah angkat ti heulaeunana;
pek pada ngabĕdah, djeung maradjoe
kana lawang, tidinja boedal deui; ari [b]
Radjana madjĕng ti heulaeunana, sarta
Pangeran ti poetjoekna.
*a* Joh. 11 : 52. *b* Jĕs. 52 : 12.

## PASAL 3.

Djeung kaoela mitjatoer deui: Eh, sa-
koer loeloegoe Jakoeb, djeung sakoer
kapala anak-poetoe Israil! geura dare-
ngekeun: Naha maraneh teu koedoe nga-
2 njahokeun hoekoem? 'Maraneh [a] pada
geuleuh kana kahadean, njaäh kana ka-
gorengan; [b] pada ngabĕtotan koelit ti
awak batoer, kitoe deui daging ti toe-
3 lang-toelangna. 'Malah [c] pada ngahakan
daging oemat kami; ari koelitna dirang-
sadan ti awakna, djeung toelangna di-
parotongkeun, bari diëntep-entepkeun
sakoemaha dina daloeng, djeung sapĕrti
4 laoek di djĕro kantjah. 'Didinja [d] eta
bakal pada sasambat ka Pangeran, tapi
moal dikaboel; malah [e] andjeunna bade
meungpeunan pameunteuna ka marane-
hanana dina mangsa eta, noemoetkeun
kagorengan pagawean maranehanana.

*a* Am. 5 : 15. *b* Jĕh. 22 : 29. *c* Djab. 14 : 4. *d* Jĕr. 11 : 11.
*e* 5 Moesa 31 : 17.

5 Kijeu timbalan Pangeran hal nabi-
nabi, [a] noe njarasabkeun oemat kami;
ana keur ngegel koe hoentoena, pada
njĕboet: Salamĕt; sabalikna moen aja
noe teu mere adjang soengoetna mah,
pek pada soesoetji baris mĕrangan ka
6 noe kitoe. 'Koe sabab eta, ĕngke djadi
peuting keur maraneh, sĕpi tetendjoan;
nja pidjadieun poëk keur maraneh, soe-
woeng lampah noedjoem; ari nabi-nabi
teja ĕngke kasoeroepan panon-poë, sarta
7 kapoëkan beurang. 'Harita djoeroe pĕ-
lĕng mareunang era, djeung djoeroe noe-
djoem mareunang wirang, sarta [b] pada
ngaboengkĕm biwirna sakabeh; [c] karana
8 taja walonan ti Allah. 'Sabalikna kaoela
mah pinoeh koe kakoewatan, nja eta
Roh Pangeran; djeung pinoeh koe hoe-
koem, sarta koe kagagahan, [d] baris ka
Jakoeb ngoewarkeun kamasijatanana,
9 ka Israil ngoewarkeun dosana. 'Geura
ijeu darengekeun, eh sakoer loeloegoe
anak-poetoe Jakoeb, djeung sakoer ka-
pala anak-poetoe Israil, noe pada giroek
ka hoekoem, djeung ngabengkokkeun
10 sakabeh noe lĕmpĕng, 'noe [e] ngadĕgkeun
Sion koe gĕtih, nja ngadĕgkeun Jĕroe-
11 salem koe kagorengan! 'Loeloegoena
ngahoekoemanana malar paroeroeba;
[f] panghoeloena ngawoeroekna mambrih
poporot, djeung nabina noedjoemna nga-
rah doewit; padahal eta pada naleukeum
ka Pangeran, aromongna: Naha Pange-
ran lain linggih di tĕngah oerang? moal
12 oerang kadatangan katjilakaän. 'Sabab
kitoe, koe karana maraneh [g] Sion bakal
diwoeloekoe sapĕrti lahan, djeung Jĕ-
roesalem pidjadieun toempoekan batoe,
sarta goenoeng gĕdong teh pidjadieun
pasir leuweung.

*a* Jĕh. 13 : 10, 19.
*b* Jĕh. 24 : 17. *c* Am. 8 : 12. *d* Jĕs. 58 : 1. *e* Hab. 2 : 12.
*f* Jĕh. 22 : 26. *g* Jĕr. 26 : 18.

## PASAL 4.

Ari geus kitoe, [a] dina ahir djaman goe-
noeng gĕdong Pangeran teh bakal
dipageuhkeun dina poentjak goenoeng-
goenoeng, sarta pipoendjoeleun ti sakoer
pasir-pasir; djeung bangsa-bangsa bakal
2 pada ngaleut ka dinja. 'Sarta [b] oerang
kapir reja pisan noe bakal laleumpang,
bari ngaromong: Hajoe, oerang indit ka
goenoeng Pangeran, ka gĕdong Allah
Jakoeb, soepaja oerang koe andjeunna
diwoeroek pĕrkara djalan-djalan an-
djeunna, sarta oerang loemampah dina
loeloeroeng andjeunna. Karana nja ti
Sion pibidjileun toret, djeung pangan-
dika Pangeran pibidjileun ti Jĕroesalem.
3 'Harita [c] andjeunna bade ngahoekoeman
di antara bangsa reja pisan, djeung nga-
bĕnĕran ka oerang kapir noe loba, tĕpi
ka noe djaoeh. Seug koe maranehanana
pĕdangna didjijeun patjoel, djeung toem-
bakna didjijeun arit. Bangsa moal
ngoengkoelkeun deui pĕdang ka pada
bangsa, djeung moal dialadjar deui pĕ-
4 rang. 'Satĕgĕsna [d] bakal pada ngĕnggon,
hidji-hidji djalma handapeun tangkalna
anggoer djeung handapeun tangkalna
kondang, sarta moal aja noe matak
reuwas ka dinja; [e] karana lambe Pange-
ran sawadya-balad noe ngandika kitoe.
5 'Karana sakabeh bangsa loemakoena
masing-masing pada mawa ngaran aäl-
lahanana; dĕmi oerang mah piloema-
koeëun mawa padjĕnĕngan Pangeran,
Allah oerang, langgĕng salalawasna.

*a* Jĕs. 2 : 2—4. *b* Jĕs. 60 : 3. *c* Jĕs. 2 : 4. *d* 1 Radj. 4 : 25.
*e* Jĕs. 1 : 20.

6 Dina mangsa eta, lahiran Pangeran,
kami tangtoe ngarijoengkeun [a] noe ti-
dikĕs, djeung ngoempoelkeun noe diboe-
wang, sarta noe ditjilakakeun koe kami
7 teja. 'Ari eta noe tidikĕs teh koe kami

rek didjadikeun sesa, djeung eta noe
diboewang djaoeh teh rek didjadikeun
bangsa rosa; [b] sarta Pangeran noe bakal
ngaradjaän ka darinja di goenoeng Sion,
ti ajeuna sarta datang ka salalanggĕng-
8 na. 'Ari maneh, panggoeng ingon-ingon,
pĕntjoet anak Sion! ka maneh pidata-
ngeun deui; estoe pimoelangeun kadjĕ-
nĕngan heubeul, nja karadjaän anak Jĕ-
9 roesalem teja. 'Ajeuna koe naon maneh
mana ngadĕngek-dĕngek? [c] Naha maneh
taja radja, atawa patarosan maneh eu-
weuh, noe matak maneh kataradjang
10 njĕri, [d] sapĕrti noe rek ngadjoeroe? 'Eh,
anak Sion! heg ngarasa njĕri, sarta mĕta-
mĕta, sapĕrti noe rek ngadjoeroe; ka-
rana ajeuna maneh ĕnja koedoe ka loe-
war ti nagara, sarta bakal tjitjing di
tĕgal, malah pidatangeun [e] ka Baboel;
dĕmi [f] di dinja maneh mĕngke dileu-
paskeun, di dinja maneh mĕngke koe
Pangeran didjait ti leungeun moesoeh
11 maneh. 'Ari ajeuna ĕnja loba bangsa
kapir noe karoempoel mĕrangan ka ma-
neh, aromongna: Sing kanadjisan eta
teh, sarta panon oerang sing poewas
12 nendjokeun Sion. 'Tatapi eta teu nja-
rahoëun dina pimanaheun Pangeran,
djeung teu ngalartieun dina pikĕrsaeu-
nana, [g] jen dirina koe andjeunna geus
dikoempoelkeun sapĕrti geugeusan gan-
13 doem di pangirikan. 'Eh, anak Sion!
geura dangdan, ngirik; karana tandoek
maneh koe kami rek didjadikeun beusi,
djeung talapok maneh rek didjadikeun
tambaga; noe matak bangsa noe loba
teh koe maneh tangtoe boeboek; ari
kaoentoenganana koe kami bakal diha-
ramkeun baris ka Pangeran, sarta arta-
bandana baris ka Goesti saboemi kabeh.
14 'Ari ajeuna, geura ngagimboeng baris,
eh anak barisan! oerang ĕngke dikĕ-
poeng, sarta hakim Israil bakal ditja-
bok koe panggĕboeg.

[a] Sĕp. 3:19. [b] Djab. 2:6; Dan. 7:14. [c] Jĕr. 8:19; Hos. 10:3. [d] Jĕr. 4:31. [e] Jĕr 20:4. [f] Jĕs. 45:17. [g] Joël 3:2, 12, 14.

## PASAL 5.

Ari [a] maneh, Bet-Lehem bilangan Eprata,
anoe leutik nja aja di sadjĕro bareboe-
reboe Joeda! nja ti maneh pibidjileun pi-
keun kami anoe bakal njangking kawasa
di Israil; ari eta teh ka-loewarna [b] ti
2 kadim, ti djaman langgĕng. 'Koe sabab
eta, maranehanana bakal diselehkeun,
tĕpi ka mangsa [c] noe pingowoëun pa-
rantos mĕdalkeun; di dinja sesa doeloer-
doeloer eta noe diwĕdalkeun pibarali-
3 keun ka oerang Israil. 'Eta andjeunna
bade ngadĕg, [d] sarta ngangon nganggo
kawasa Pangeran, nganggo kaägoengan
padjĕnĕngan Pangeran Allahna; seug
maranehanana pingarĕnggoneun; kara-
na ajeuna andjeunna piagoengeun tĕpi
4 ka toengtoeng boemi. 'Sarta andjeunna
[e] nja kasalamĕtan oerang. Tijap-tijap
Asoer datang ka tanah oerang, sarta
tijap-tijap eta rek nintjak ka karaton-
karaton oerang, seg oerang bakal nga-
dĕgkeun toedjoeh pangangon djeung da-
lapan bopati manoesa, ngalawan ka
5 dinja. 'Ari eta bakal ngarangon ka tanah
Asoer make pĕdang, kitoe deui ka [f] ta-
nah Namroed, soep ka lawang-lawangna;
djadi oerang teh koe andjeunna tangtoe
diloepoetkeun ti Asoer, tijap-tijap datang
ka tanah oerang, sarta tijap-tijap rek
6 nintjak ka wĕwĕngkĕran oerang. 'Djeung
harita sesa Jakoeb pidjadieun di tĕngah
bangsa noe loba saibarat tji-iboen ti
Pangeran, sapĕrti tji-hoedjan dina djoe-
koet; ari eta teu noenggoe-noenggoe
djalma, djeung teu ngarĕp-ngarĕp anak
7 Adam. 'Djeung deui sesa Jakoeb teh
pidjadieun di lĕbah oerang kapir, di tĕ-
ngah bangsa noe loba, saibarat singa
di lĕbah sasatoan leuweung, sapĕrti singa
ngora di lĕbah ingon-ingon domba; ari
eta, lamoenna keur njaba, nja roeroem-
pak nja sasaäk, sarta taja noe bisa nga-
8 leupaskeun. 'Leungeun maneh mĕngke
agoeng alah batan noe njoesoekĕr ka
maneh, djeung sakabeh moesoeh maneh
tangtoe dibasmi.

[a] Mat. 2:6. [b] Kol. 1:15. [c] Jĕs. 7:14. [d] Jĕh. 34:23. [e] Ep. 2:14. [f] 1 Moesa 10:8, 10.

9 Ari geus kitoe, dina mangsa eta, la-
hiran Pangeran, tangtoe kami ngabasmi
[a] koeda maneh, dileungitkeun ti tĕngah
maneh, djeung sakoer kareta maneh koe
10 kami rek digĕmpoer; 'sarta kami rek
ngabasmi nagara-nagara tanah maneh,
djeung sakabeh benteng maneh koe kami
11 rek diroentoehkeun; 'sarta kami rek nga-
basmi pĕrkara sihir, dileungitkeun ti
leungeun maneh, djeung di maneh moal
12 aja deui noe metangankeun; 'sarta ka-
mi rek ngabasmi artja maneh sipat

oekir reudjeung tihang-tihang maneh,
dileungitkeun ti tĕngah maneh, djeung
maneh [b] moal njĕmbah-njĕmbah deui ka
13 djidjijeunan leungeun maneh; 'sarta kami
rek ngaraboet [c] Asera-Asera maneh, di-
leungitkeun ti tĕngah maneh, djeung
nagara-nagara maneh koe kami rek di-
14 toempoer. 'Sarta [d] kami rek ngeunakeun
balĕsan dina sadjĕro bĕndoe djeung dina
sadjĕro wĕra ka oerang kapir, sakoer
noe teu noeroet. *a* Jĕs. 2:7. *b* Jĕs. 2:8.
*c* Jĕs. 27:9. *d* 2 Tes. 1:8.

## PASAL 6.

Geura darengekeun ijeu noe ditimbal-
keun koe Pangeran: Geura dangdan,
koedoe padoe kasaksian koe goenoeng-
goenoeng, djeung sowara maneh sing ka-
2 denge koepasir-pasir.'Eh, [a] goenoeng-goe-
noeng, djeung sakoer padĕmen boemi noe
sarantosa! geura darengekeun prakawis
Pangeran; karana Pangeran [b] aja pabĕ-
neun ka oematna, sarta kĕrsa oeroes-oe-
3 roes djeung Israil. 'Eh oemating! [c] naon
kasalahan kami ka maneh? djeung dina
naon kami njoesahkeun ka maneh? Geura
4 nembalan ka kami.'Mapan nja kami [d] noe
nginditkeun maneh ti tanah Mĕsir, sarta
maneh koe kami dileupaskeun ti imah
koemawoela, bari kami miwarang Moesa,
Haroen djeung Mirjam teja ti heulaeun
5 maneh. 'Eh oemating! ingĕtkeun [e] pa-
karĕpan Balak, radja Moab teja, djeung
pangdjawab Balhoem anak Beor ka di-
nja; [ingĕtkeun lalampahan] [f] ti Sitim
tĕpi ka Gilgal teja, soepaja maneh nga-
njahokeun dina sakabeh kabĕnĕran Pa-
6 ngeran. 'Kaoela pingadeuheuseun ka Pa-
ngeran, mĕndĕk ka pajoeneun Allah
manggoeng, mawa naon? Naha kaoela
pingadeuheuseun teh mawa koerban doe-
roekan, mawa anak sapi oemoer sataoen?
7 'Naha Pangeran [g] pingamanaheun domba
lalaki bareboe-reboe, waloengan minjak
balaksa-laksa? Naha kaoela pinjangga-
keuneun anak kaoela noe tjikal sabab
kamasijatan kaoela, njanggakeun boe-
wah beuteung kaoela sabab dosa diri
8 kaoela? 'Eh manoesa! ongkoh Pangeran
ka maneh geus maparin njaho anoe ha-
de; sarta [h] naon anoe koe Pangeran di-
poendoet ti maneh, salijan ti ngalam-
pahkeun kabĕnĕran, djeung soeka kana
kahemanan, sarta loemampah sasarĕ-
ngan djeung Allah maneh kalawan ati
rĕndah? *a* Djab. 82:5; Jĕh. 36:1. *b* Hos. 4:1.
*c* Jĕr. 2:5. *d* 2 Moesa 12:51; 14:30. *e* 4 Moesa 22—24.
*f* 4 Moesa 25:1; Jos. 5:9. *g* Djab. 50:9, 10.
*h* 5 Moesa 10:12.

9 Pangeran ngagĕntra ka nagara, sarta
djalma pintĕr pitĕgĕseun ka padjĕnĕngan
andjeun; geura pada ngagoegoe ka pang-
gĕboeg sarta ka noe ngadatangkeun!
10 'Naha di imah djalma doraka lain aja
keneh doenya-brana kadorakaän, sarta
takĕran noe dikoerangan, noe dipika-
11 bĕndoe? 'Koemaha kaoela pibĕrĕsiheun,
[a] ari make taradjoe doraka, sarta make
kantong dieusi batoe timbangan palsoe?
12 'Sapedah djalmana noe baleunghar pa-
rinoeh koe panganijaja, djeung priboe-
mina ngaromong bohong, sarta letahna
13 tjidra dina soengoetna: 'noe matak ma-
neh sabalikna koe kami rek digĕboeg
datang ka ripoeh, nja maneh teh diroek-
14 sak tina sabab dosa-dosa maneh. 'Eta
maneh [b] bakal dadaharan, tapi moal
datang ka seubeuh, kĕntel beuteung lĕn-
tah-lĕnteh; ana koe maneh aja noe di-
bawa njingkoer, moal koengsi diraha-
joekeun; sarta noe dirahajoekeun koe
maneh, koe kami tangtoe diselehkeun
15 ka pĕdang. 'Eta maneh [c] bakal sĕbar,
tapi moal koengsi dipiboewatan; maneh
bakal ngirik djetoen, tapi moal koengsi
diminjak; kitoe deui ngirik anggoer, tapi
16 moal koengsi nginoem anggoerna. 'Ka-
rana ari noe diëstoekeun teh nja eta
pikoekoeh [d] Omri djeung sakabeh pa-
gawean bangsa Ahab; nja tarekah eta
noe dilakonan koe maraneh; soepaja
maneh koe kami didjadikeun soewoeng,
[e] sarta priboemina didjadikeun tjektjre-
kaneun; djeung maraneh pinjandangeun
wiwirang oemat kami. *a* 5 Moesa 25:13—16.
*b* Hos. 4:10. *c* 5 Moesa 28:38. *d* 1 Radj. 16:25, 30.
*e* Njanj. 2:15, 16.

## PASAL 7.

Tjilaka kaoela! karana kaoela geus
djadi ibarat toetoep oesoem ngala
boeboewahan, ibarat toetoep moepoeri
mantas oesoem anggoer; taja pisan boe-
wah anggoer hakaneun; hate kaoela ha-
jang tĕmĕn boewah kondang gendjah.
2 'Djalma [a] njaähan geus leungit tina ta-
nah, sarta taja noe bĕnĕr di lĕbah ma-
noesa; sakabehna masang baja ngarah

gĕtih, silih-boro batoer pada batoer, ma-
3 ke eurad. 'Leungeunna hade-hade pisan
kana migawe goreng; [b] ari kapala poen-
ta-penta, djeung hakim mambrih oesoer,
sarta moenggoeh noe gĕde, omongna
noeroetkeun hawa-napsoena; seg koe sa-
4 dajana lampahna dioentaj. 'Noe pangha-
dena sabatoer eta ibarat tjoetjoek; noe
pangbĕnĕrna goreng alah batan pagĕr
kalijage; ari poëan [noe disaoerkeun koe]
sadajana toekang kĕmit maneh, nja poë-
an maneh disiksa teja, ĕngke boekti;
ajeuna eta bakal pada kataradjang goe-
5 joer. 'Papatjoewan maneh [c] rek pĕrtjaja
ka batoer; papatjoewan maneh rek ngan-
dĕl ka sobat ande; koedoe ngaraksa
lawang soengoet maneh ka [d] noe heës
6 dina pangkon maneh. 'Karana [e] anak
lalaki mitjoewa ka bapa, anak awewe
ngabahaän ka indoengna, djeung minan-
toe awewe ka mitohana awewe; ari noe
djadi moesoeh djalma, nja eta batoerna
saimah. *a* Djab. 12 : 2; Jĕs. 57 : 1. *b* p. 3 : 11.
*c* Jĕr. 9 : 4. *d* 5 Moesa 13 : 6. *e* Mat. 10 : 21, 35, 36.

7 Ari moenggoeh kaoela, sĕdja mĕlong
ngantos-ngantos ka Pangeran, sĕdja
ngarĕp-ngarĕp ka Allahing kasalamĕtan
kaoela; tangtoe kaoela dimakboel koe
8 Allah kaoela. 'Eh moesoeh! montong
boengah koe kaoela; [a] tijap-tijap kaoela
laboeh, tangtoe hoedang deui; tijap-tijap
kaoela dijoek di noe poëk, tangtoe Pa-
9 ngeran noe djadi tjahja kaoela. 'Bĕbĕn-
doe Pangeran koe kaoela rek disandang,
sabab kaoela tarima dosa ka andjeunna;
dongkap ka [b] andjeunna ngoeroeskeun
padoe kaoela sarta midamĕl kaädilan ka
kaoela; tangtoe kaoela koe andjeunna
dika-loewarkeun ka noe tjaäng, sarta ka-
oela pitĕgĕseun kana kabĕnĕran an-
10 djeunna. 'Ari eta teh pikatendjoëun koe
moesoeh kaoela, bari kalipoetan koe era;
tĕgĕs noe sok ngomong ka kaoela: [c] Di
mana ajeuna Pangeran, Allah maneh?
Panon kaoela bakal nendjokeun ka dinja;
ajeuna eta teh bakal djadi idĕkeun, sa-
11 pĕrti leutak di loeloeroeng. 'Pidatangeun
mangsa, [d] jen koeta tembok maneh di-
adĕgkeun deui; mangsa eta pikoekoeh
12 bakal lijar ka noe djaoeh. 'Mangsa eta
[e] aja noe pidatangeun ka maneh, ti
Asoer djeung ti nagara-nagara Mĕsir,
sarta ti Mĕsir tĕpi ka bangawan teja; ti
laoet tĕpi ka laoet deui, djeung ti goe-
13 noeng tĕpi ka goenoeng deui. 'Halta
[f] ijeu tanah pidjadieun soewoeng tina
sabab priboemina, asoep boewah paga-
weanana. *a* Djab. 27 : 1. *b* Djab. 9 : 5; Jĕr. 50 : 34.
*c* Joël 2 : 17. *d* Am. 9 : 11. *e* Jĕs. 19 : 23. *f* Jĕr. 21 : 14.

14 Moegi-moegi [a] ngangon oemat an-
djeun, nganggo tĕtĕkĕn andjeun; nja eta
ingon-ingon kagoengan, noe ngĕnggonna
njorangan, di djĕro leuweung di tĕngah
goenoeng Karmel; [b] moegi diangon di
Basan sarĕng di Gilad, sapĕrtos djaman
15 baheula. 'Sapĕrti keur djaman maneh
ka loewar ti tanah Mĕsir teja, nja kitoe
kami mĕngkena nembongkeun [c] moedji-
16 djat-moedjidjat. 'Nja eta pikatendjoëun
koe oerang kapir, bari areraeun, tjambal
sakabeh pangawasana; seg [d] pada noeng-
koepkeun leungeun kana soengoet,
17 djeung tjeulina bakal katorekan. 'Bakal
[e] pada ngaletakan taneuh sapĕrti oraj;
tjara noe ngalogodor di boemi, nja kitoe
[f] eta bakal goemĕtĕr bidjil ti koeta-koe-
tana; pada pimarĕkeun ka Pangeran,
Allah oerang, bari rareuwaseun, sarta
bakal pada sarijeuneun koe andjeun.
18 'Saha batara noe nandingan ka andjeun,
[g] anoe ngahampoera kadorakaän, sarĕng
ngaliwat kana kamasijatan gadoeh sesa
oemat kagoengan? Andjeunna moal nĕ-
tĕpkeun bĕndoena salalamina; karana
ari kasoekaän andjeunna nawiskeun ka-
19 asihan. 'Geus tangtoe andjeunna ka
oerang ngawĕlasan deui; kadorakaän
oerang koe andjeunna bade didampal;
[h] sadajana dosa-dosana koe andjeun ti-
nangtos dibalangkeun ka laoet, ka noe
20 pangdjĕrona. 'Andjeun teh ka Jakoeb
bade nawiskeun satoehoe, ka Ibrahim
bade nawiskeun kaäsihan, anoe koe an-
djeun ti djaman baheula didjangdjikeun
ka karoehoen koering sadaja, nganggo
soempah teja. *a* p. 5 : 3. *b* Jĕr. 50 : 19.
*c* Djab. 106 : 22. *d* Aj. 39 : 37. *e* Djab. 72 : 9.
*f* Djab. 18 : 46. *g* 2 Moesa 34 : 6, 7. *h* Jĕs. 38 : 17.

# KITAB NABI NAHOEM.

## PASAL 1.

Ijeu teh [a] babawaän Ninĕwe. Kitab titingalian Nahoem, oerang Elkos.

*a* Jĕs. 13 : 1.

2 Pangeran teh Allah [a] anoe langkoeng
goemati, sarta nja malĕs; Pangeran nja
malĕs nja kagoengan bĕbĕndoe; Pangeran
teh malĕs ka satroe-satroena, sarta
njimpĕn bĕndoe keur moesoeh-moesoeh-
3 na. 'Pangeran teh [b] sipat sabar, tapina
gĕde kawasa, sarta moal hanteu njiksa;
moenggoehing Pangeran teh, [c] dina
angin topan djeung dina riboet angkatna,
sarta mega nja pĕlĕdoeging dampal-
4 na. 'Andjeunna [d] njeuseul ka laoet, disina
saät, djeung sakabeh waloengan
disina ngoletrak; [e] goenoeng Basan
djeung Karmel araloem, sarta aloem
5 kĕkĕmbangan goenoeng Libanon. 'Goenoeng-goenoeng
[f] arojag bawaning sijeun
koe andjeunna, djeung pasir-pasir aladjoer;
sarta boemi ngarandjoeg bawaning
sijeun koe andjeunna, nja djagat
6 djeung sakabeh eusi-eusina. 'Saha [g] noe
bisa tagĕn hareupeun bĕndoena? djeung
saha noe bisa tahan kana doekana noe
leuwih bangĕt? Wĕrana dikoetjoerkeun
sapĕrti seuneu, sarta batoe karang di-
7 boerak-barik koe andjeunna. 'Pangeran
teh sipat moerah, [h] nja benteng keur
mangsa kasoekĕran; toer langkoeng oeninga
ka sakoer noe njalindoeng ka
8 andjeunna. 'Dĕmi koe lantaran goentoer
noe tarik, andjeunna bade ngadamĕl pĕrkara
mejakkeun ka ĕnggon eta, sarta
moesoeh-moesoeh andjeunna bade dioe-
9 brak-abrik koe poëk. 'Naha maraneh
sok mikiran goreng ka Pangeran? andjeunna
tangtoe ngadamĕl pĕrkara mejakkeun;
kasoekĕran moal datang nga-
10 doewa-kalian. 'Karana sanadjan eta
sapĕrti tjoetjoek pabeulit, djeung baraseuh
pisan djeg noe diinoemna, parandene
maranehanana ĕngke dilĕboer wani
11 bĕrĕsih, sapĕrti djarami noe toehoer. 'Ti
maneh bidjil hidji djalma noe boga pikir
ngamoesoeh ka Pangeran, [i] noe papatah-
12 na bangkawarah. 'Kijeu timbalan Pangeran:
Sanadjan eta pĕpĕk-lĕngkĕp
djeung sakitoe lobana, kitoe ge ĕngke
ditigas-patjing bae; ari noe bangkawarah
teja ĕngke leungit. Ĕnja kami njoesoekĕr
ka maneh, tatapi maneh koe kami
13 moal disoesoekĕr deui. 'Sarta ajeuna [j]
pasanganana koe kami rek dipeunggaskeun,
dileungitkeun ti poendoek maneh,
djeung sawĕd maneh koe kami ĕngke
14 dipĕgatkeun. 'Dĕmi moenggoeh maneh
mah timbalan Pangeran: Ti ngaran maneh
moal aja deui noe disĕbarkeun; kami
rek ngabasmi artja sipat oekir djeung
artja sipat tjitak, dileungitkeun ti imah
aällahan maneh; kami rek njawiskeun
pikoeboereun maneh; karana maneh teh
15 hina. 'Toeh, [k] di goenoeng-goenoeng
soekoe djalma noe mawa bedja ngeunah,
noe ngoewarkeun kasĕnangan! Eh Joeda!
lampahkeun pesta maneh, taoer nadar
maneh; karana si Bangkawarah teh moal
njorang-njorang deui ka maneh, geus
dibasmi datang ka bejakna.

*a* 2 Moesa 20 : 5. *b* 2 Moesa 34 : 6, 7. *c* Djab. 83 : 16. *d* Djab. 106 : 9. *e* Jĕs. 33 : 9. *f* Djab. 104 : 32. *g* 1 Sam. 6 : 20; Jĕs. 33 : 14. *h* Joël 3 : 16. *i* 2 Sam. 23 : 6. *j* Jĕr. 30 : 8. *k* Jĕs. 52 : 7.

## PASAL 2.

Toekang ngarĕmoekkeun geus indit
ngaroeroeg ka maneh; geura ngadjaga
koeta, koedoe ngĕmitan djalan; tĕgĕrkeun
tjangkeng, sing katjida mageuh-
2 keun kakoewatan! 'Karana kaägoengan
Jakoeb koe Pangeran dipoelangkeun
deui, [a] satjara kaägoengan Israil; karana
toekang ngosongkeun geus pada ngosongkeun
ka maranehanana, djeung da-
3 hanna anggoer diraroeksak. 'Kĕpĕng
pradjoeritna noe pĕrkosa ditjet beureum;
djalma garagah papakeanana sakĕlat;
karetana hoeroeng koe wadja keur poëan
sasadijaänana; djeung toembakna
4 pada digĕdag-gĕdagkeun. 'Kareta roeroesoehan
di loeloeroeng-loeloeroeng,
pasoeliwĕr di pasar-pasar; ari patoetna
djiga obor, pabalijoetna sapĕrti kilat.
5 'Ras itoe bakal ingĕt ka abdi-abdina noe

maroelja, dĕmi eta titaradjong dina
pangleumpanganana; bakal pada goera-
giroe kana koeta tembok nagara, horeng
geus diadĕgkeun saoeng panĕmpoehan.
6 'Lawang waloengan-waloengan bakal
dibaroekakeun, sarta karaton bakal da-
7 tang ka lĕboer. 'Ari Hoesab bakal di-
tjoetjoelan, dibawa leumpang, djeung
ĕmban-ĕmbanna bakal [b] gĕgĕroengan
sapĕrti sora djapati, [c] bari pada nĕpakan
8 dadana. 'Ari Ninĕwe ibarat empang tjai
ti poĕan djadina; dĕmi ajeuna marane-
hanana bakal kalaboer; [digĕroan]: Eu-
reun! eureun! tapi taja noe ngalijeuk ka
9 toekang. 'Geura pada ngarajah perak!
geura pada ngarajah ĕmas! karana doen-
ya-branana taja hinggana, soegih sa-
roepaning barang noe moelja-moelja.
10 'Ĕngke eta djadi kosong, nja soewoeng,
nja baroentak; [d] ari hate galimir, djeung
toeoer njorotjod, sarta pareurih saka-
beh tjangkeng, malah beungeut saka-
11 behna parijas. 'Di mana ajeuna pangtji-
tjingan singa, djeung pangangonan pa-
ranti anak singa, ĕnggon leuleumpangan
singa djaloe, singa bikang djeung anak
singa, bari taja djalma noe matak reu-
12 was? 'Singa teh tadina njasaäk pikeun
njoekoepan anak-anakna, djeung nĕkoe-
kan baris bikang-bikangna; lijangna di-
pinoehan koe beunang ngarontok, pang-
tjitjinganana dipinoehan koe beunang
13 njasaäk. 'Masing nganjahokeun, [e] kami
ngamoesoeh ka maneh, lahiran Pange-
ran sawadya-balad; sarta [f] karetana koe
kami rek dihoeroean didamĕl haseup,
djeung anak singa maneh bakal dihaka-
nan koe pĕdang; sarta kami rek nga-
basmi hal maneh njasaäk, dileungitkeun
ti boemi, djeung sowara oetoesan maneh
moal kadenge-denge deui. *a* Djab. 47 : 5;
68 : 35. *b* Jĕs. 59 : 11. *c* Jĕs. 32 : 12. *d* Jĕs. 13 : 7;
Dan. 5 : 6; Joël 2 : 6. *e* Jĕh. 21 : 3. *f* Djab. 46 : 10.

## PASAL 3.

Pitjilakaeun [a] nagara noe hoetang gĕtih
teh, noe pinoeh sakoeriling koe bo-
hong djeung lampah ngarĕrĕdjet, sarta
2 teu eureun-eureun ngarampog. 'Tingbĕ-
lĕdog sora pĕtjoet, tinggoeroedoeg sora
roda, sarta koeda laloempat, djeung ka-
3 reta tingaradjol. 'Noe toempak koeda
broel ngabroel, djeung pĕdang tinggoe-
rilap, sarta toembak tingboerinjaj;
mangpirang-pirang noe kasabĕt, bangke
patoempang-tindih, sarta majit taja
hinggana, wani djalma titaradjong kana
4 majit. 'Pangkitoe teh tina kalobaän [b]
djinahna dajang noe geulis nja loetjoe
teja, toekang ngagĕndam, noe sok nga-
djoewal bangsa-bangsa koe lantaran dji-
nahna, kitoe deui kaom-kaom koe lanta-
5 ran panggĕndamna. 'Masing nganjaho-
keun, [c] kami ngamoesoeh ka maneh,
lahiran Pangeran sawadya-balad; sarta
kami [d] rek njingkabkeun kĕlin samping
maneh ka loehoereun beungeut maneh;
djeung kami ka bangsa-bangsa rek nem-
bongkeun orat maneh, sarta nembong-
keun wiwirang maneh ka karadjaän-ka-
6 radjaän. 'Malah kami ka maneh rek
nemblogkeun sipat nista, sarta maneh
rek didamĕl matak tjoewa, nja rek di-
7 djadikeun tongtonan. 'Ari geus kitoe,
saha-saha noe nendjo ka maneh, bakal
ngĕdjat ti maneh, bari ngomong: Ninĕwe
geus diroeksak; [e] saha noe rek hawatir
ka maneh? ka mana koela nja nejangan
8 noe baris ngalilipoer ka maneh? 'Naha
maneh teh hade ti batan [f] No-Amon,
noe pĕrnahna di sisi bangawan, kakoe-
rilingan koe tjai; noe bentengna laoet,
9 koetana koe laoet keneh? 'Koes djeung
Mĕsir minangka kabĕdasanana, sarta
taja hinggana; oerang Poet djeung oe-
rang Loeb pada asoep pangbantoe ka
10 maneh. 'Dalah eta ge geus dibojong;
geus leumpang, asoep ka pangdjarahan;
baroedak eta ge geus [g] dirĕmĕkkeun
dina pepengkolan sakabeh loeloeroeng;
ari tina hal menak-menakna djalma [h]
ngaraloengkeun dadoe, djeung sakabeh
11 gĕgĕdenna pada ditĕrapan rante. 'Maneh
oge ĕngke [i] mabok, bakal soempoet-
salindoeng; maneh oge bakal nejangan
12 benteng baris njingkiran moesoeh. 'Sa-
kabeh ĕnggon maneh noe rareugreug
ibarat tangkal kondang noe boewahna
gendjah; ana digĕdagkeun, boewahna
moeroeboet, ninggang soengoet noe ha-
13 jang ngahakan. 'Saĕnjana, bala maneh
bakal [j] sapĕrti awewe di tĕngah maneh;
lawang tanah maneh ĕngke dibaroeka-
keun wani boengangang baris moesoeh
maneh; toelak maneh bakal pada diha-
14 kan seuneu. 'Geura nimbaän tjai keur
maneh baris mangsa dikĕpoeng; pageuh-
keun ĕnggon maneh noe rareugreug;

geura boes ka taneuh likĕt, ngaloeloeh
leutak, bari koewatkeun pameuleuman
15 bata! 'Didinja maneh tangtoe dihakan
seuneu; maneh bakal dibasmi koe pĕ-
dang, nja dihakan koe eta [k] sapĕrti koe
lege. Geura ngalobakeun maneh [l] sa-
pĕrti lege, nja ngalobakeun diri [m] sa-
16 pĕrti simeut! 'Soedagar maneh reja alah
batan bentang di langit; lege teh ĕngke
17 napoek, bĕr hibĕr deui. 'Noe makoetaän
di maneh sapĕrti simeut rejana, djeung
senapati di maneh tjara goendoekan pa-
patong, noe masanggrahan dina pagĕr-
pagĕr keur mangsa tiris; dĕmi geus bi-
djil panon-poë mah los aproek-aproekan,
18 sarta ĕnggonna aja teu kanjahoan. 'Eh,
radja Asoer! toekang ngangon maneh
ĕngke [n] hareës; abdi-abdi maneh noe
maroelja bakal patingdjolopong; bala
maneh bakal paboerisat di goenoeng-
goenoeng, sarta taja noe ngoempoelkeun.
19 'Karoeksakan maneh [o] teu beunang di-
oebaran; raheut maneh pajah; saha-
saha noe ngadenge bedja hal maneh,
[p] bakal emprak-emprakan leungeun tina
sabab maneh; karana ka saha kagore-
ngan maneh teu njorang salawasna?

*a* Jĕh. 24 : 6. *b* Jĕr. 13 : 27; Wahj. 17 : 1; 18 : 23. *c* p. 2 : 13. *d* Jĕr. 13 : 26. *e* Jĕs. 51 : 19. *f* Jĕr. 46 : 25; Jĕh. 30 : 15. *g* Jĕs. 13 : 16. *h* Ob. 11. *i* Jĕr. 51 : 39. *j* Jĕs. 19 : 16. *k* Joël 1 : 4. *l* Jĕr. 51 : 14. *m* Jĕr. 46 : 23. *n* Jĕr. 51 : 39. *o* Jĕr. 30 : 12. *p* Sĕp. 2 : 15.

---

# KITAB NABI HABAKOEK.

## PASAL 1.

Ijeu teh [a] babawaän, noe katingali koe
nabi Habakoek. *a* Nah. 1 : 1.
2 [a] Ěh, Pangeran! sabaraha pilamieu-
nana deui koering teh djĕdjĕritan, koe
andjeun teu dimakboel? Koering ka an-
djeun sasambat aja panganijaja, doepi
3 koe andjeun teu disalamĕtkeun. 'Koe
naon koering koe andjeun disina nendjo
kadorakaän, sarĕng kaewĕdan koe an-
djeun diteuteup bae? Karantĕn noe aja
di hareupeun koering, anging paneung-
teuinganan sarawoeh panganijaja; sa-
rĕng di dijeu aja padoe, di ditoe aja
4 paseja. 'Koe pĕrkawis kitoe toret teh
apĕs, sarĕng hoekoem saĕndĕngna teu
bisaeun madjoe; karantĕn noe doraka
ngalingkoeng ka noe bĕnĕr, noe mawi
hoekoem ana madjoe sok tibalik.

*a* Aj. 19 : 7; Djab. 13 : 2, 3.

5 [a] Geura pada alak-ilik di oerang ka-
pir, sarta tarendjokeun, bari hareran
wani pada mĕlĕngĕk! karana kami nga-
damĕl hidji padamĕlan keur djaman ma-
raneh, anoe moal dipĕrtjaja koe mara-
6 neh, samangsa aja noe njaritakeun. 'Ka-
rana, masing nganjahokeun, [b] kami rek
ngahoedangkeun oerang Kasdim, nja eta
bangsa noe panas ati djeung kĕntjĕng
lakoena; bakal indit njorang salĕgana
boemi, meunangkeun pangtjitjingan
7 anoe lain bogana. 'Matak baloewas nja
matak sijeun eta teh; hoekoemna djeung
kaloehoeranana bidjil ti dirina sorangan.
8 'Ari koedana karĕntjĕng ti batan me-
jong, djeung kĕsit ti batan kĕroed peu-
ting; ari baladna noe toempak koeda
tjotjongklangan; nja eta baladna noe
toempak koeda teh daratangna ti noe
djaoeh, halibĕr [c] djeg galoedra moeroe
9 hakaneun. 'Eta kabeh pangdatangna ka-
rĕpna nganijaja; ari beungeutna tjĕpĕt
noedjoe ka hareup, djeung bakal ngoem-
poelkeun bojongan lobana tjara keusik.
10 'Sarta eta bakal ngahinakeun ka radja-
radja, djeung pangkat-pangkat koe eta
bakal dipake gogondjakan; malah sakoer
benteng bakal dipake gogondjakan; ka-
rana eta bakal ngaboegbroegkeun ta-
neuh, seg benteng teh dibeunangkeun.
11 'Tidinja kĕbat deui, tjara angin, noe-
loejkeun djalanna, djeung migawe salah,
pedah eta kakoewatanana koe mane-
hanana dipake allah. *a* Lal. 13 : 41.

*b* Jĕs. 5 : 26; Jĕr. 32 : 24. *c* Aj. 9 : 26.

12 Naha andjeun Pangeran, Allah koe-
ring, lain [a] Kasoetji koering ti baba-
heula? Koering moal paraeh. Noen Pa-
ngeran! pangdiajakeunana koe andjeun,
nja pikeun hoekoeman; noen Batoe ka-
rang! pangdiadĕgkeunana koe andjeun,
13 nja pikeun siksaän. 'Andjeun langkoeng
bĕrĕsih nja sotja, teu paja ningali ka-
awonan, sarĕng andjeun teu jasa neu-
teup kaewĕdan; pinahaoneun andjeun
neuteup ka noe milampah tjidra, sarĕng
andjeun ngantĕp eukeur noe doraka nga-
14 lĕglĕg noe bĕnĕr ti batan dirina? 'Sa-
rĕng pinahaoneun manoesa koe andjeun
didamĕl sapĕrtos laoek laoet, sapĕrtos
noe tingkarajap, noe teu boga noe njang-
15 king kawasa? 'Kabeh koe eta dipĕtjat-
keun koe oeseup, diroengkoep koe heu-
rapna, dikoempoelkeun koe djaringna;
koe pĕrkawis kitoe noe mawi maneha-
16 nana boengaheun sarĕng gĕraheun. 'Koe
pĕrkawis kitoe noe mawi manehanana
ngoerban ka heurapna sarĕng ngoekoes
ka djaringna; sabab koe lantaran eta
noe mawi bagianana lintoeh, sarĕng
17 katĕdaänana pĕlĕm. 'Naha sabab kitoe
eta teh karah bade ngosong-ngosong-
keun bae heurapna, sarĕng teu pĕtot-
pĕtot meuntjitan bangsa-bangsa teu ma-
ke karoenja? *a* Jĕs. 43 : 15.

PASAL 2.

Kaoela sĕdja nangtoeng dina pangdja-
gaän kaoela, nja [a] sĕdja ngadjantĕng
dina palalangon, sarta sĕdja ngadjaga,
nĕgĕskeun noe koe andjeunna bade di-
lahirkeun ka kaoela, djeung noe koe
kaoela koedoe didjawab hal [b] pangawĕ-
2 wĕleh kaoela tadi. 'Tidinja Pangeran
ngawalon ka kaoela, kijeu timbalanana:
[c] Toeliskeun ijeu tetendjoan, nja tjatĕt
dina papan sing tetela, soepaja kĕntjĕng
3 diwatjana. 'Karana tetendjoan teh aja
keneh antarana kana pimangsaeunana,
tapi moeroe-moeroe kana panoengtoe-
ngan, sarta hamo bohong; oepama lila,
koedoe didago-dago, sabab tangtoe pi-
4 boektieun, moal dimĕngke-mĕngke. 'Ma-
sing njaho, hate eta teh agoel, teu
saestoe sadjĕro dirina; [d] ari djalma noe
bĕnĕr mah pihiroepeunana koe kapĕr-
5 tjajaän. 'Djeung deui, mapan anggoer
teh toekang tjidra, djalma tjirigih, djeung
teu kaoer tjitjing di imah; ari napsoena
[e] tjalangap sapĕrti ĕnggon noe paeh,
estoe eta teh sapĕrti maot, teu daekeun
seubeuh; sakabeh bangsa dirijoengkeun
ka dirina, djeung sakabeh djalma di-
6 koempoelkeun ka dirina. 'Saĕnjana eta
sakabehna [f] bakal ngoetjapkeun misil
hal manehanana, nja njijeun sindir-sam-
pir pĕrkara manehanana, kijeu pokna:
Pibalaïeun noe moengpoeloengkeun lain
bogana! (sabaraha pililaeunana?) kitoe
deui noe ngabeuratkeun maneh koe hoe-
7 tang! 'Saĕnjana ngadak-ngadak pitja-
rĕngkateun noe ngaregel ka maneh,
djeung piharoedangeun noe ngageu-
weung-geuweung ka maneh; sarta ma-
8 neh pidjadieun rampogeun eta. 'Sabab
maneh ngarajahan bangsa noe loba, [g]
noe matak maneh sabalikna ĕngke di-
rajahan koe sesa bangsa-bangsa; [h] tina
sabab gĕtih manoesa, djeung tina pa-
nganijaja kana tanah, ka nagara djeung
ka sakabeh priboemina. *a* Jĕs. 21 : 8.
*b* p. 1 : 12—17. *c* Jĕs. 30 : 8. *d* 1 Moesa 15 : 6;
Roem 1 : 17. *e* Jĕs. 5 : 14. *f* Mik. 2 : 4. *g* Jĕs.
33 : 1. *h* Ob. 10.

9 Pibalaïeun [a] noe ngarah kaoentoe-
ngan nista keur imahna, [b] hajang nga-
jakeun sajangna di noe loehoer, hajang
ngaloepoetkeun diri tina leungeun ka-
10 tjilakaän! 'Pikarĕpeun maneh matak era
ka imah maneh, djalan nilasan bangsa
reja pisan, sarta [c] migawe dosa matak
11 tiwas diri maneh. 'Karana bata tina
bilik bakal ngadjĕrit, djeung balok tina
gagadjah noe pinembaleun ka dinja.
*a* Sil. 1 : 19. *b* Ob. 4. *c* Sil. 20 : 2.

12 [a] Pibalaïeun noe njijeun dajeuh koe
gĕtih, djeung ngadĕgkeun nagara koe
13 kagorengan! 'Masing njaho, geus pasti
ti Pangeran sawadya-balad, [b] jen djalma-
djalma njaroesahkeunana maneh nja ba-
ris seuneu, sarta bangsa-bangsa ngara-
riwoedkeunana maneh nja tjoemah-tjoe-
14 mah. 'Karana [c] boemi teh mĕngke pi-
noeh koe kanjaho kana kamoeljaän
Pangeran, sapĕrti tjai ngalipoetan dasar
laoet. *a* Jĕr. 22 : 13; Mika 3 : 10. *b* Jĕr. 51 : 58.
*c* Jĕs. 11 : 9.

15 Pibalaïeun maneh, noe ka batoer mere
nginoem, dibaoeran gĕndje maneh, di-
palar sina mabok, hajang nendjo oratna!
16 'Maneh ĕngke seubeuh koe kahinaän,
ganti kamoeljaän; maneh oge rot ngi-
noem, bari nembongkeun kakoeloepan;

loemoer ti panangan Pangeran tĕngĕn
ĕngke digilirkeun ka maneh, djeung ka-
moeljaän maneh ĕngke kolomod koe
17 oetah kahinaän. 'Karana [a] panganijaja
ka goenoeng Libanon teja ĕngke nga-
lipoetan ka maneh, kitoe deui paneung-
teuinganan ka sasatoan, noe singsijeu-
neun koe eta; tina sabab gĕtih ma-
noesa, djeung tina panganijaja kana ta-
nah, ka nagara djeung ka sakabeh pri-
boemina. *a* Jĕs. 37 : 24.
18 [a] Naon mangpaätna artja sipat oekir,
wĕt toekang artja njijeun eta? Naon
mangpaätna artja sipat tjitak, nja eta
goeroe palsoe, wĕt toekang artja ngan-
dĕl ka beunangna ngaroepakeun, datang
19 ka njijeun [b] aällahan bisoe? 'Pibalaïeun
noe ka kai ngomong: Moegi ngadĕg!
kitoe deui ka batoe tjitjing: Mangga
tanghi! Karah nja eta noe poerah nga-
woeroek? Saĕnjana, eta teh disapoet
ĕmas atawa perak, ari di djĕrona mah
20 teu pisan aja ĕrohna. 'Dĕmi Pangeran
mah [c] linggih di djĕro kabahna noe
soetji: saboemi kabeh sing tjitjing di
pajoeneun andjeunna! *a* Jĕs. 44 : 9; 45 : 20; 46 : 7.
*b* Djab. 115 : 5; 1 Kor. 12 : 2. *c* Djab. 11 : 4; Sĕp. 1 : 7.

## PASAL 3.

Ijeu panĕda nabi Habakoek, lagoe Sig-
jonot.
2 Noen Pangeran! koering geus ngoe-
ping tjarijos pĕrkawis andjeun, mawi
koering teh sijeun; noen Pangeran! pa-
damĕlan andjeun moegi dihiroepkeun
di ijeu tĕngah-tĕngah taoen, moegi di-
njahokeun di ijeu tĕngah-tĕngah taoen;
keur bĕndoe moegi aja manah wĕlas!
3 [a] Allah soemping ti Teman, noe Lang-
koeng Soetji soemping ti goenoeng Pa-
ran. Selah. Langit kalipoetan koe ka-
moeljaänana, sarta boemi teh pinoeh
4 koe poedjian andjeunna. 'Ari tjahjana
sapĕrti tjaäng; kiwa-tĕngĕn andjeunna
diaping koe sorot; nja di dinja pamin-
5 ding kawasana. 'Ti pajoeneunana leum-
pang pagĕboeg, djeung sapoengkoereun
6 andjeunna bidjil kasakit panas. 'Dĕg
andjeunna ngaranděg, bari ngoekoer boe-
mi; ret ningal, matak tingrarandjoeg
oerang kapir; ari goenoeng heubeul ting-
salĕbroet, pasir lawas tingkoedoeproek;
djalan lawas noe koe andjeunna diam-
7 bah. 'Himah Koesan koe kaoela ka-
tendjo kaheumpikan katjilakaän, djeung
koelamboe di tanah Midian galoemĕtĕr.
*a* 5 Moesa 33 : 2.
8 Naha Pangeran panas manah teh ka
waloengan-waloengan? Pangbĕndoe teja
andjeun teh naha ka waloengan-waloe-
ngan, oetawi wĕra teh ka laoet, anoe
mawi andjeun nitihan koeda andjeun,
[a] nitihan kareta andjeun noe lantaran
kasalamĕtan teja? *a* Jĕs. 66 : 15.
9 [a] Gondewa andjeun boeligir nja nga-
boeliklak; ari soempah-soempah ka kaom
teja pangandika [sajaktos]. Selah. Boemi
koe andjeun disina ngarĕwag koe wa-
10 loengan-waloengan. 'Goenoeng-goenoeng
narendjo ka andjeun [b] sarĕng pada goe-
mĕtĕr; ngĕtjrĕk tjai wani tjaäh; ari sa-
gara njowara, bari ngadjoengdjoengkeun
11 leungeunna ka loehoer. 'Panon-poë sa-
rĕng boelan [c] ngaranděg dina pĕrnahna,
keur aja tjaäng djamparing andjeun noe
malĕlĕsat, keur aja tjahja toembak an-
djeun noe ngaboerinjaj. *a* Djab. 7 : 13.
*b* Djab. 114 : 1, 4. *c* Jos. 10 : 13.
12 Andjeun ngadampal dina tanah sa-
djĕro bĕndoe, nja ngirik oerang kapir
13 sadjĕro doeka. 'Andjeun pangmijos teh
kĕrsa njalamĕtkeun oemat andjeun, kĕrsa
njalamĕtkeun lisahan andjeun; hoeloe
imah djalma doraka koe andjeun di-
rĕmoekkeun, sarĕng padĕmenna diboeka
14 dongkap ka beuheungna. Selah. 'Andjeun
niiran hoeloe bopatina koe iteukna so-
rangan; ari eta teh ngaroedag sapĕrtos
riboet, karĕpna koering sadaja dek di-
paboerisatkeun; pada soeka-boengah,
sĕmoena hajang ngahakan noe balang-
15 sak di noe boeni. 'Andjeun ngadjalanan
laoet, nitihan koeda andjeun, nja nga-
djalanan ombak tjai gĕde.
16 Ari koering ngoeping tjarijos, seg beu-
teung koering soemĕdot; tina wartos
kitoe biwir koering noroktok; ari toe-
lang koering asa kataradjang boerak-
rakan, sarĕng koering ngadegdeg dina
pĕrnah koering; noe dipandang koering
reureuh dina poë kasoekĕran, samangsa
oemat didatangan anoe dek njĕsĕdĕk
17 ka dinja. 'Karana sanadjan tangkal kon-
dang teu kĕmbangan, djeung tangkal
anggoer taja hasilna; pagawean tangkal
djetoen loepoet, sarta lahan teu ngabi-
djilkeun hakaneun; domba dipotong leu-
ngit tina karapjak, djeung taja sapi dina

18 kandang-kandang: 'parandene kitoe ka-
oela sĕdja soeka-soeka bae di djĕro Pa-
ngeran, sĕdja gĕrah di djĕro Allah ka-
19 salamĕtan kaoela. 'Pangeran, Goesti, nja
kakoewatan kaoela; sarta [a] soekoe ka-
oela koe andjeunna tangtoe didjadikeun
sapĕrti oentjal, djeung kaoela koe an-
djeunna tangtoe disina ngadjalanan ĕng-
gon kaoela noe laloehoer. *a* Djab. 18:34.
[a] Pikeun kokolot njanji; make tata-
beuhan kawat anoe kaoela. *a* Djab. 4:1.

# KITAB NABI SĔPANYA.

## PASAL 1.

Ijeu pangandika Pangeran, noe dida-
tangkeun ka Sĕpanya, poetra Koesi,
anoe poetra Gĕdalja, anoe poetra Amarja,
anoe poetra Hiskia, [a] keur mangsa Josia
poetra Amon, radja Joeda. *a* Jĕr. 1:2.
2 Kami tangtoe ngaleungitkeun sanis-
kara ti satonggong tanah, datang ka
3 euweuhna, lahiran Pangeran.'Kami tang-
toe [a] ngaleungitkeun manoesa djeung
sasatoan; kami tangtoe ngaleungitkeun
manoek awang-awang reudjeung laoek
laoet, kitoe deui sakoer [b] tatadjongan
barĕng djalma daroraka; estoe kami rek
ngabasmi manoesa, dileungitkeun ti sa-
4 tonggong tanah, lahiran Pangeran.'Sarta
kami [c] rek njodorkeun panangan kami
ka loehoereun bangsa Joeda djeung ka
loehoereun sakabeh priboemi Jĕroesa-
lem; toer kami rek ngabasmi sesa pĕr-
kara Baäl, dileungitkeun ti ijeu ĕnggon,
katoet ngaran kijai-kijai reudjeung pang-
5 hoeloe-panghoeloe; 'kitoe deui sakoer
noe njarĕmbah dina hateup-hateup imah
ka balad langit, djeung sakoer ahli sĕm-
bahijang, [d] noe soempah ka Pangeran,
djeung soempah njĕboet [e] Malkam ong-
6 koh; 'malah-malah sakoer noe aloendoer
ti poengkoereun Pangeran, sarta noe
teu narejangan Pangeran, djeung teu
naranjakeun andjeunna. *a* Hos. 4:3.
*b* Jĕh. 7:19; 14:4. *c* Jĕr. 6:12. *d* Jĕr. 5:2.
*e* 2 Radj. 23:13.
7 [a] Tjitjing di pajoeneun Goesti Pange-
ran! karana [b] poëan Pangeran geus deu-
keut; karana Pangeran geus njajagikeun
koerban peuntjitan, geus njoetjikeun
8 ondanganana. 'Ari geus kitoe, dina poëan
prak eta koerban peuntjitan Pangeran
teh, didinja kami tangtoe njiksa ka ka-
pala-kapala, ka anak-anak radja, djeung
ka sakoer noe make papakean bangsa
9 sedjen. 'Sarta dina poë eta kami tang-
toe njiksa ka sakoer [c] noe ngaloentjatan
bangbaroeng, noe marinoehkeun imah
djoeraganana koe beunang nganijaja
10 djeung beunang ngarinah. 'Ari dina poë
eta, lahiran Pangeran, tangtoe ejar noe
djĕdjĕritan ti lĕbah [d] lawang Laoek,
djeung ejar noe midangdam ti lĕbah [e]
bagian kadoewa, sarta ejar noe kaba-
11 lahian ti lĕbah pasir-pasir. 'Eh, priboemi
Maktes! geura maridangdam! karana
sakabeh toekang dagang katitiwasan;
sakabeh noe beurat koe doewit geus
12 dibasmi. 'Ari geus kitoe, dina mangsa
eta Jĕroesalem koe kami tangtoe di-
oengkaban, make damar, sarta kami
tangtoe njiksa ka djalma-djalma [f] noe
ngabata dina tampĕranana, noe ngaro-
mong sadjĕro hatena: Pangeran teu mi-
13 damĕl hade teu midamĕl goreng. 'Ari
kamoektian eta bakal djadi rampogeun,
djeung imah-imahna bakal saroewoeng;
[g] ana njarijeun imah, moal dieusian koe
dirina, sarta ana njarijeun kĕbon ang-
goer, moal anggoerna diinoem koe so-
rangan. *a* Hab. 2:20. *b* Joël 1:15. *c* 1 Sam. 5:5.
*d* Nĕh. 3:3. *e* 2 Radj. 22:14. *f* Jĕr. 48:11. *g* Am. 5:11.
14 [a] Geus deukeut poë Pangeran noe gĕde
teh; geus deukeut, sarta gasik katjida;
ana ngagoeroeh poë Pangeran teh, djalma
prawira bakal ngadĕngek kanjĕnjĕrian.
15 'Poë eta [b] nja poë bĕbĕndoe, poë ka-
soekĕran djeung karoepĕkan, poë noem-
poer djeung ngagĕmpoer, poë poëk mong-
16 kleng, poë mĕndoeng boeta-rata, 'poë

nijoep sangkakala djeung sĕsĕngekan,
baris ngaroeroeg ka nagara rareugreug
17 djeung ka panggoeng laloehoer. 'Ari ma-
noesa harita koe kami bakal dibingoeng-
keun, sina laleumpang [c] tjara noe lolong,
tina sabab pada boga dosa ka Pangeran;
ari gĕtihna bakal dibahekeun sapĕrti lĕ-
boe, djeung dagingna ditamplokkeun sa-
18 pĕrti tai.'Bagija [d] perakna, bagija ĕmasna,
moal bisaeun ngaleupaskeun maraneha-
nana keur poëan bĕbĕndoe Pangeran
teh; satĕgĕsna satanah kabeh bakal da-
tang ka lĕboer [e] koe seuneuning kasa-
rĕgĕpan andjeunna; karana andjeunna
bade ngadamĕl pĕrkara mejakkeun, sar-
ta ngagĕntak pisan, ka sakabeh djalma
eusi tanah. *a* Jĕs. 13 : 6. *b* Joël 2 : 2; Am. 5 : 18.
*c* Jĕs. 59 : 10. *d* Jĕh. 7 : 19. *e* p. 3 : 8.

## PASAL 2.

Koedoe [a] pada njasaran diri, eh bangsa
noe teu boga kaera! geura pada nja-
2 saran, 'samemeh papasten babar; da poë
teh [b] ladjoe sapĕrti hoeoet; meungpeung
maraneh tatjan didatangan bĕndoe Pa-
ngeran noe leuwih bangĕt, meungpeung
maraneh tatjan didatangan poë bĕbĕn-
3 doe Pangeran teja. 'Eh, sakoer noe sareh
di djĕro tanah, noe ngalalampahkeun
hoekoem Pangeran! [c] geura narejangan
Pangeran; koedoe narejangan kabĕnĕ-
ran, koedoe narejangan kasarehan: ma-
lah-mandar maraneh diboenikeun keur
poëan bĕbĕndoe Pangeran.
*a* Njanj. 3 : 40. *b* Aj. 21 : 18. *c* Jĕs. 55 : 6.
4 Karana [a] nagara Gasa ĕngke djadi ti-
iseun, djeung nagara Askĕlon ĕngke soe-
woeng; ari nagara Asdod [b] wajah tĕngah
poë bakal didjongklokkeun, djeung nagara
5 Ekron bakal diraboet. 'Pibalaïeun [c] pri-
boemi bilangan laoet, nja eta bangsa
Krete! Pangandika Pangeran ngada-
tangkeun tjilaka ka maraneh, oerang Ka-
naän, tanah oerang Pĕlisti! sarta maneh
koe kami rek digĕmpoer, datang ka taja
6 djalma noe ngeusian. 'Ari eta tanah bi-
langan laoet teja pidjadieun pangango-
nan, reuteum pondok taroekang nga-
7 ngon djeung karapjak domba. 'Djeung
deui eta bilangan teh mĕngkena pikeun
sesa anak-intjoe Joeda; nja eta noe ba-
kal ngarangon di dinja; tijap-tijap boerit
pingabajakeun di djĕro imah-imah di
Askĕlon; karana anak-intjoe Joeda teh
[d] mĕngke dilajad koe Pangeran Allahna,
sarta dibojongna teja tangtoe koe an-
djeunna dibalikkeun. *a* Djak. 9 : 5, 6.
*b* Jĕr. 15 : 8. *c* Jĕr. 47 : 1. *d* p. 3 : 20.
8 [a] Kami geus ngadangoe ngahinakeu-
nana bangsa Moab djeung ngagoreng-
keunana oerang Amon, noe koe eta di-
pake ngahinakeun ka oemat kami teja,
sarta pada ngagĕdekeun maneh, ngaroe-
9 roeg ka wĕwĕngkĕran eta. 'Koe sabab
eta, dĕmi hiroep kami! lahiran Pangeran
sawadya-balad, Allah Israil, saĕnjana
Moab teh ĕngke djadi [b] sapĕrti Sadoe-
moe, djeung oerang Amon teh sapĕrti
Gomora; nja djadi milik tjoetjoek-tjoe-
tjoekan, djeung [c] palombangan oejah,
sarta bakal soewoeng salalanggĕngna;
sesa oemat kami noe bakal ngarajahan
inja, djeung sakarina rahajat kami noe
10 bakal ngamilik inja. 'Tah, kitoe pibeu-
nangeunana, balĕsan kamagoenganana,
tina sabab sok ngahinakeun, djeung nga-
gĕdekeun maneh, ngaroeroeg ka oemat
11 Pangeran sawadya-balad. 'Eh, matak
sijeun Pangeran pingamoesoeheunana
ka darinja; karana [d] sakabeh aällahan
noe di boemi koe andjeunna bade disina
ngaleungitan; sarta [e] djalma bakal pada
njarĕmbah ka andjeunna, hidji-hidji ti
ĕnggonna sorangan, saniskara poelo oe-
rang kapir. *a* Jĕr. 48 : 27; Jĕh. 25 : 6, 8.
*b* Jĕs. 13 : 19. *c* Jĕr. 17 : 6. *d* Jĕr. 10 : 11. *e* Djab. 72 : 11.
12 Maraneh oge, oerang Koes! bakal disa-
13 rabĕt koe pĕdang kami. 'Toer andjeunna
[a] bade njodorkeun pananganana, nga-
moesoeh ka tanah kaler; nja bade nga-
gĕmpoer bangsa Asoer; ari [b] nagara
Ninĕwe bakal didjadikeun soewoeng, nja
14 keëng sapĕrti tĕgal lĕga. 'Di tĕngah eta
pingabajakeun ingon-ingon, saroepa-
ning sato bangsa-bangsa; [c] boh kokon-
dangan, boh landak, pimareutingeun dina
hoeloe tihang-tihangna; piajaeun sora
disada dina djandela-djandela, djeung
dina bangbaroeng piajaeun karoeksakan;
wantoe gĕbjog ki poetri koe andjeunna
15 bade diboeliklakkeun. 'Tah, pikitoeëun
eta nagara noe soeka-soeka teh, noe
tjitjingna sĕnang ati, [d] noe sok ngomong
sadjĕro hate: Ijeu aing, euweuh deui;
amboe-amboe, sakitoe soewoengna, da-
tang ka djadi paranti ngabajak sasatoan!
[e] saha-saha noe ngaliwat ka dinja bakal
njektjrekan, bari toetoendjoek.
*a* p. 1 : 4. *b* Nah. 1 : 1. *c* Jĕs. 13 : 21; 34 : 11.
*d* Jĕs. 47 : 8. *e* Njanj. 2 : 15.

PASAL 3.

Pibalaïeun noe mantangoel nja rĕgĕd,
2 tĕgĕs nagara noe sok nganijaja! 'Eta
teu ngagoegoe kana timbalan, teu nari-
ma pamĕpĕrih; ka Pangeran hanteu
ngandĕl, ka Allahna teu ngadeuheus.
3 'Kapala-kapalana di tĕngah eta nagara
ibarat singa hoewang-haoeng; hakim-
hakimna ibarat [a] kĕroed peuting, teu
4 ngagehkeun baris isoek; 'nabi-nabina
mokahaän, estoe taroekang tjidra; [b] ari
panghoeloe-panghoeloena pada nganis-
takeun kana kasoetjian, pada sakawĕ-
5 nang-wĕnang kana toret. 'Pangeran mah
[c] langkoeng bĕnĕr di tĕngah eta nagara,
teu pisan midamĕl awon; [d] saban-saban
isoek andjeunna nganjatakeun hoekoem-
na, taja towongna; tatapi djalma goreng
6 teu boga kaera. 'Reja bangsa kapir noe
koe kami geus dibasmi; panggoeng-pang-
goengna diraroeksakkeun, loeloeroeng-
loeloeroengna koe kami disina nariko-
lot, datang ka taja djalma noe njorang;
ari nagara-nagarana geus diboerak-ba-
rik, datang ka euweuh djalma, wani taja
7 noe ngeusian. 'Ari manah kami: tang-
toe maneh sijeun koe kami, tangtoe ma-
neh narima pamĕpĕrih; moen kitoe mah
pangtjitjinganana moal dibasmi, [moal
toeloes] sakabeh noe koe kami dikĕrsa-
keun ka dinja; kari-kari eta teh haroe-
dang isoek-isoek, [e] ngalĕlĕbar sakabeh
kalakoeanana. *a* Hab. 1 : 8. *b* Jĕr. 23 : 32;
Jĕh. 22 : 26. *c* 5 Moesa 32 : 4. *d* Jĕr. 7 : 13, 25.
*e* Jĕr. 4 : 22.

8 Koe sabab eta, sing ngalarĕp-ngarĕp
ka kami, lahiran Pangeran, nĕpi kana
poë kami ngadĕg ngabojong; karana ari
papasten kami, [a] rek ngarijoengkeun
bangsa-bangsa, nja rek ngoempoelkeun
karadjaän-karadjaän, kĕrsa [b] ngoetjoer-
keun ka darinja wĕra kami, sakabangĕ-
tan bĕndoe kami; karana saboemi kabeh
bakal datang ka lĕboer [c] koe seuneuning
9 kasarĕgĕpan kami. 'Karana didinja biwir
bangsa-bangsa koe kami tangtoe disalin
koe biwir bĕrĕsih, soepaja pada sasam-
bat kabeh kana djĕnĕngan Pangeran,
soepaja pada koemawoela ka andjeunna
10 toenggal sataktak. 'Ti peuntaseun wa-
loengan Koes, sakoer noe ibadah ka ka-
mi, nja eta anak oemat kami noe paba-
lĕntjar, [d] mĕngke pada nganteurkeun
11 koerban kadaharan kami. 'Dina mangsa
eta maneh moal era-era deui tina saka-
beh kalakoean maneh, anoe matak ma-
neh masijat ka kami teja; karana didinja
kami tangtoe njingkirkeun ti tĕngah
maneh sakoer noe soeka-soeka di maneh
bawaning kamagoengan, sarta maneh
ka-hareupna moal angkoeh-angkoeh deui
12 dina goenoeng kami noe soetji. 'Ari
kami di tĕngah maneh tangtoe ngari-
keun oemat noe balangsak nja malarat;
nja eta bakal pada njalindoeng kana
13 djĕnĕngan Pangeran. 'Sesa Israil moal
marigawe kagorengan, djeung moal nga-
romong bohong, sarta [e] dina soengoetna
moal kapanggih letah tjidra; estoena
mah bakal pada diangon, djeung ngaba-
jak, sarta moal aja noe matak reuwas ka
dinja. *a* Joël 3 : 12; Ob. 15.
*b* Djab. 79 : 6. *c* p. 1 : 18. *d* Jĕs. 18 : 7. *e* 1 Petr. 3 : 10;
Wahj. 14 : 5.

14 [a] Eh, anak Sion! geura sĕsĕnggakan;
eh, Israil! geura pada soesoerakan; eh,
anak Jĕroesalem! masing boengah, sarta
15 soeka-soeka tĕroes reudjeung hate. 'Pa-
ngeran geus njingkahkeun hoekoeman ti
maneh, geus ngaleungitkeun moesoeh
maneh; Radja Israil, nja eta Pangeran,
linggih di tĕngah maneh; [b] eta maneh
16 moal sijeun deui koe katjilakaän. 'Dina
mangsa eta Jĕroesalem bakal diomo-
ngan kijeu: Eh Sion! maneh oelah rek
sijeun; [c] leungeun maneh poma oelah
17 rek ngeplek. 'Pangeran, Allah maneh,
linggih di tĕngah maneh, nja Prawira,
jasa njalamĕtkeun; [d] tangtoe maneh koe
andjeunna dipikaätoh bawaning boe-
ngah, tangtoe andjeunna ngantĕp bawa-
ning asihna, tangtoe maneh koe an-
djeunna dipikagĕrah bawaning goemira.
18 'Sakoer noe nalangsa, djaoeh ti pakoem-
poelan, koe kami rek dikoempoelkeun,
da kaäsoep batoer maneh, sasama njan-
19 dang kahinaän. 'Masing nganjahokeun,
sakabeh noe njoesoekĕr ka maneh, koe
kami dina mangsa eta tangtoe dioeroes;
ari [e] noe tidikĕs teja koe kami tangtoe
disalamĕtkeun, sarta noe diboewang teja
koe kami tangtoe dikoempoelkeun, bari
toeloej koe kami pada didamĕl matak
ngadjadikeun poedji, djeung mashoer, di
sakabeh tanah oeroetna njandang era.
20 'Dina mangsa eta maraneh koe kami
tangtoe dipoelangkeun, djeung dina

mangsa eta maraneh koe kami tangtoe
dikoempoelkeun; [f] karana maraneh koe
kami rek didamĕl matak mashoer djeung
matak ngadjadikeun poedji di sakabeh
bangsa noe di boemi, [g] dimana dibojong-
na maraneh teja koe kami geus dibalik-
keun di hareupeun panon maraneh, tim-
balan Pangeran.

a Jĕs. 12:6; Djak. 9:9. b Jĕs. 41:10; 43:1. c Djak. 8:9. d Jĕs. 62:5. e Mika 4:6, 7. f Jĕs. 62:7. g p. 2:7.

---

# KITAB NABI HAGAI.

---

## PASAL 1.

Mangsa kadoewa taoenna Darioes djoe-
mĕnĕng radja, dina boelan noe ka-
gĕnĕp, tanggal hidji, harita aja pangan-
dika Pangeran, [a] koe lantaran nabi Ha-
gai, ka Sĕroebabel poetra Saltiël, bopati
Joeda, djeung ka Josoea poetra Josadak,
panghoeloe agoeng, kijeu pangandikana:
2 'Aja timbalan Pangeran sawadya-balad,
kijeu timbalanana: Ari omongan ijeu djal-
ma-djalma: Tatjan datang mangsana,
nja pimangsaeun ngadĕgkeun deui gĕ-
3 dong Pangeran. 'Tidinja aja deui pa-
ngandika Pangeran koe lantaran nabi
4 Hagai, kijeu pangandikana: 'Naha lĕbah
maraneh karah ĕnggeus mangsa mara-
neh, ngeusian imah maraneh araloes,
ari ijeu gĕdong mah koedoe tarikolot
5 bae? 'Mana ajeuna kijeu timbalan Pa-
ngeran sawadya-balad: Hate maraneh
6 sing awas ka djalan maraneh. 'Maraneh
njĕbarkeun loba, [b] ana diakoet ngan sa-
eutik; maraneh dadaharan, tapi teu da-
tang ka seubeuh; nginoem, tapi teu da-
tang ka eungap; make, tapi teu datang
ka haneut; sarta noe boeboeroeh, beu-
nangna boeboeroeh boes kana radjoet
7 noe kohok. 'Kijeu timbalan Pangeran
sawadya-balad teh: Hate maraneh sing
8 awas ka djalan maraneh. 'Geura aroeng-
gah ka goenoeng, ngarala kai, toeloej
ngadĕgkeun deui eta gĕdong; tangtoe
kami misoeka ka dinja, sarta matak
ngamoeljakeun kami, timbalan Pange-
9 ran. 'Maraneh njanghareupan kana pipa-
neneun, sihoreng djadi saeutik; sarta
ana koe maraneh geus diakoet ka imah,
seug koe kami ditijoep. Naon sababna?
lahiran Pangeran sawadya-balad. Nja
tina sabab gĕdong kami, noe tarikolot
teja, djeung maraneh pada moeroe ma-
10 sing-masing ka imahna sorangan. 'Kitoe
noe matak laugit ka maraneh [c] teu noe-
roenkeun tji-iboen, djeung boemi teu
11 ngaloewarkeun hasilna. 'Sarta kami [d]
njaoer katiga, disorangkeun ka lahan,
ka goenoeng-goenoeng, ka gandoem, ka
anggoer, ka minjak, djeung ka sakoer
bae noe sok dibidjilkeun koe taneuh;
kitoe deui ka manoesa, djeung ka sasa-
toan, sarta ka sakabeh oesaha leungeun.

a Esr. 5:1, 2. b 5 Moesa 28:38; Mik. 6:15. c 5 Moesa 28:23. d Am. 7:4.

12 Tidinja Sĕroebabel poetra Saltiël,
djeung Josoea poetra Josadak, pang-
hoeloe agoeng teja, kitoe deui sasesa
djalma-djalma kabeh, pada ngagoegoe
ka timbalan Pangeran Allahna, djeung
ka piwoeroek nabi Hagai, sakoemaha
Hagai dipiwarangna koe Pangeran, Allah
maranehanana; sarta djalma-djalma teh
13 sarijeuneun koe Pangeran. 'Tidinja Ha-
gai, piwarangan Pangeran, misaoer deui
ka djalma-djalma, tina ngĕmban piwa-
rangan Pangeran, kijeu saoerna: [a] Kami
noe njarĕngan ka maraneh, lahiran Pa-
14 ngeran. 'Djeung deui Pangeran nga-
geuingkeun soekma Sĕroebabel poetra
Saltiël, bopati Joeda, djeung soekma Jo-
soea poetra Josadak, panghoeloe agoeng,
kitoe deui soekma sasesa djalma-djalma
kabeh; toeloej daratang, prak pada nga-
lampahkeun pagawean ka gĕdong Pa-
ngeran sawadya-balad, Allah marane-
15 hanana, 'dina tanggal opat likoer, boelan
noe kagĕnĕp, mangsa kadoewa taoenna
Darioes teja djoemĕnĕng radja.

a p. 2:4.

## PASAL 2.

Dina boelan [a] noe katoedjoeh, tanggal
salikoer, aja deui pangandika Pange-
ran koe lantaran nabi Hagai, kijeu pa-
2 ngandikana: 'Bedjakeun ka Sĕroebabel
anak Saltiël, bopati Joeda, djeung ka
Josoea anak Josadak, panghoeloe gĕde,
sarta ka sesa djalma-djalma, kijeu nja
3 pok: 'Saha di lĕbah maraneh anoe kari,
anoe nendjo ijeu gĕdong [b] keur basa
make kamoeljaänana noe ti heula teja?
djeung koemaha katendjona koe mara-
neh ajeuna? Koemaha rarasaän mara-
neh: noe sakijeu teh lain sasat noe taja
4 adjina? 'Parandene ajeuna [c] sing tĕgĕr
bae, Sĕroebabel! lahiran Pangeran;
djeung sing tĕgĕr bae, Josoea anak Jo-
sadak, panghoeloe gĕde! sarta sing tĕgĕr
bae, sakabeh djalma eusi tanah! lahiran
Pangeran; sing tonggoj digarawe; ka-
rana [d] kami noe njarĕngan ka maraneh,
5 lahiran Pangeran sawadya-balad. 'Ari
pangandika, noe koe kami didamĕl pĕr-
djangdjian ka maraneh basa maraneh
boedal ti Mĕsir teja, sarta djeung Roh
kami, pada tĕtĕp di tĕngah maraneh;
6 mana maraneh oelah sarijeun! 'Karana
kijeu timbalan Pangeran sawadya-balad:
Sakali deui, moal sabaraha lilana, [e] eta
kami teh bakal ngojagkeun langit reu-
djeung boemi, laoet reudjeung daratan.
7 'Malah kami bakal ngojagkeun sakabeh-
na bangsa; [f] ari barang noe moelja-
moelja, bogana sakabeh bangsa, mĕngke
daratang, sarta ijeu gĕdong koe kami
mĕngke dipinoehkeun koe kamoeljaän,
8 timbalan Pangeran sawadya-balad. 'Nja
kami [g] noe kagoengan perak, nja kami
noe kagoengan ĕmas, lahiran Pangeran
9 sawadya-balad. 'Kamoeljaän ijeu gĕdong
noe pandeuri bakal gĕde alah batan noe
ti heula teja, timbalan Pangeran sa-
wadya-balad; sarta dina ijeu ĕnggon
mĕngke kami maparin kasalamĕtan, la-
hiran Pangeran sawadya-balad.

*a* p. 1 : 1. *b* Esr. 3 : 12. *c* Jos. 1 : 6. *d* p. 1 : 13. *e* Jĕs. 13 : 13; Ibr. 12 : 26. *f* Jĕs. 66 : 12; Djak. 14 : 14. *g* Djab. 50 : 10.

10 Dina tanggal opat likoer, boelan noe
kasalapan, mangsa kadoewa taoenna
keneh djoemĕnĕng Darioes, harita aja
deui pangandika Pangeran koe lantaran
11 nabi Hagai; ari pangandikana: 'Kijeu
timbalan Pangeran sawadya-balad: Geu-
ra nanjakeun ka panghoeloe-panghoeloe
12 pĕrkara toret, kijeu nja pok: 'Oepama
aja djalma mawa laoek soetji dina toeng-
toeng badjoena, geus kitoe antĕl koe
eta toengtoengna ka roti, ka kaolahan,
ka anggoer, ka minjak, atawa ka naon
bae sipat kahakanan: koemaha eta ka-
tarik soetji atawa hanteu? Ana nga-
wangsoel para panghoeloe, kijeu wang-
13 soelna: Hanteu. 'Mariksa deui Hagai:
Oepama aja djalma [a] kanadjisan majit,
seg antĕl ka naon-naon sipat noe tadi:
koemaha eta katarik nadjis atawa han-
teu? Ngawangsoel para panghoeloe, kijeu
14 wangsoelna: Katarik nadjis. 'Misaoer
deui Hagai, kijeu saoerna: Nja kitoe pi-
san ijeu oemat, djeung nja kitoe pisan
ijeu bangsa di pajoeneun kami, lahiran
Pangeran; sarta nja kitoe pisan sakabeh
pagawean leungeunna; dalah noe koe
maranehanana dikoerbankeun di dinja,
15 nja nadjis eta teh. 'Dĕmi ajeuna, [b] hate
maraneh sing awas kana pĕtana ti poë
ijeu ka-toekangkeun, samemeh aja batoe
diteundeun dina loehoer batoe deui dina
16 kabah Pangeran: 'samemeh tĕrap eta,
tijap-tijap aja noe ngalanglang toempoe-
kan gandoem anoe doewa poeloeh takĕr,
wĕt ngan aja sapoeloeh; tijap-tijap aja
noe ngalanglang pamĕrĕsan anggoer, pi-
kirna dek njijoek lima poeloeh takĕr,
17 wĕt ngan aja doewa poeloeh. 'Kami nga-
gĕboeg ka maraneh [c] koe hama perang,
hama beureum djeung hoedjan boewah,
nja eta ka sakabeh pagawean leungeun
maraneh; parandene maraneh teu taro-
18 bat ka kami, lahiran Pangeran. 'Hate
maraneh sing awas kana pĕtana ti poë
ijeu ka-toekangkeun, ti sĕmĕt tanggal
opat likoer, boelan noe kasalapan, nja
eta ti sĕmĕt poëan neundeun padĕmen
kabah Pangeran; hate maraneh sing
19 awas. 'Naha aja keneh bibit dina para
sandak? Sarta nadjan tangkal anggoer,
tangkal kondang, tangkal dalima djeung
tangkal djetoen teu boewahan; dĕmi ti
sĕmĕt poë ijeu mah kami tangtoe ma-
parin bĕrkah.

*a* 4 Moesa 19 : 11. *b* p. 1 : 5. *c* Am. 4 : 9.

20 Aja deui pangandika Pangeran ka
Hagai, ngadoewa-kalian, dina tanggal
opat likoer, boelan eta keneh, kijeu
21 pangandikana: 'Bedjakeun ka Sĕroebabel,

bopati Joeda, kijeu nja pok: Kami
teh bakal ngojagkeun langit reudjeung
22 boemi. 'Djeung kami bakal ngabalikkeun
korsi karadjaän-karadjaän, bari ngaleu-
ngitkeun pangawasa sakoer karadjaän
bangsa-bangsa; malah kami bakal nga-
balikkeun kareta djeung noe taroem-
pakna, sarta ari koeda djeung noe ta-
roempakna bakal raroeboeh, hidji-hidji
23 koe pĕdang batoerna. 'Dina poëan eta,
lahiran Pangeran sawadya-balad, kami
tangtoe njandak maneh, eh Sĕroebabel
anak Saltiĕl, abdi kami! lahiran Pange-
ran; sarta maneh koe kami rek didja-
dikeun sapĕrti [a] tjingtjin pangĕtjapan;
karana nja maneh noe koe kami dipi-
lih, lahiran Pangeran sawadya-balad.

*a* Jĕr. 22 : 24.

---

# KITAB NABI DJAKARIA.

---

## PASAL 1.

Dina [a] boelan noe kadalapan, mangsa
kadoewa taoenna djoemĕnĕng Darioes
teja, harita aja pangandika Pangeran
ka nabi [b] Djakaria, poetra Berekia, anoe
2 poetra Ido, kijeu pangandikana: 'Pange-
ran geus bĕndoe ka karoehoen-karoe-
3 hoen maraneh, bangĕt nja bĕndoe. 'Mana
koe maneh bedjakeun ka maranehana-
na: Kijeu timbalan Pangeran sawadya-
balad: [c] Geura baralik ka kami, lahiran
Pangeran sawadya-balad; ari kitoe mah
kami tangtoe balik ka maraneh, tim-
4 balan Pangeran sawadya-balad.'Maraneh
poma oelah rek tjara karoehoen mara-
neh, noe diaroewaran koe nabi-nabi [d]
noe bareto, omongna: Kijeu timbalan
Pangeran sawadya-balad: Geura tarobat,
pitjeun djalan maraneh noe garoreng
djeung kalakoean maraneh noe garo-
reng; dĕmi eta teu ngagaroegoe, djeung
teu ngarĕgĕpkeun ka kami, lahiran Pa-
5 ngeran. 'Karoehoen maraneh teja, di
mana ajeuna arajana? sarta ari nabi-
nabi teja, naha hariroep salalanggĕngna?
6 'Parandene karoehoen maraneh lain ka-
boeroe koe pangandika kami djeung koe
pikoekoeh kami, noe koe kami diparen-
tahkeun ka abdi-abdi kami, nja ka nabi-
nabi teja? kakara tarobat, bari ngaro-
mong kijeu: Sakoemaha Pangeran sa-
wadya-balad ngĕrsakeun ngadamĕl ka
koering sadaja, noeroetkeun djalan koe-
ring djeung noeroetkeun kalakoean koe-
ring teja, nja kitoe pisan ngadamĕlna
ka koering sadaja.

*a* Hag. 1 : 1; 2 : 1. *b* Esr. 5 : 1. *c* Mal. 3 : 7. *d* Jĕs. 31 : 6; Jĕr. 18 : 11; Jĕh. 33 : 11.

7 Dina tanggal opat likoer, boelan noe
kasawĕlas, nja eta boelan Sĕbat, mangsa
kadoewa taoenna keneh djoemĕnĕng Da-
rioes teja, harita aja deui pangandika
Pangeran ka nabi Djakaria, poetra Be-
rekia, anoe poetra Ido, kijeu pangandi-
8 kana: 'Kaoela nendjo ti peuting, beh
aja hidji djalma nitihan koeda beureum;
dĕg eta djalma ngarandĕg dina antara
tangkal koepa, noe aja dina lĕgok, sarta
reja koeda noe ngariring, aja noe beu-
reum, aja noe napas, djeung aja noe
9 bodas. 'Pok kaoela oendjoekan: Noen
djoeragan! eta teh naon? Toeloej ma-
laikat noe sasaoeran djeung kaoela mi-
saoer ka kaoela kijeu: Kaoela rek nem-
bongkeun ka maneh panghartina eta.
10 'Ngawalon eta djalma noe keur ngaran-
dĕg dina antara tangkal koepa teja, kijeu
lahirna: Nja eta noe koe Pangeran di-
11 piwarang aloedar-idĕr di boemi. 'Pok
eta pada oendjoekan ka Malaikat Pa-
ngeran, noe keur ngarandĕg dina antara
tangkal koepa teh, kijeu pioendjoekna:
Simkoering parantos aloedar-idĕr di boe-
mi; sarĕng, salĕrĕsna, saboemi kabeh
12 tjitjing nja djĕmpe. 'Tidinja Malaikat
Pangeran teh oendjoekan, kijeu oendjoe-
kanana: Ĕh, Pangeran sawadya-balad! sa-
baraha lamina andjeun teu ngawĕlasan
ka Jĕroesalem, sarĕng ka nagara-nagara
Joeda, noe koe andjeun dibĕndoean geus
kenging [a] toedjoeh poeloeh taoen ijeu?

13 'Ladjĕng Pangeran ngawalon ka malai-
kat noe sasaoeran djeung kaoela teja,
ari pangandikana ngareunah, nja pangan-
14 dika matak lipoer. 'Toeloej malaikat
noe sasaoeran djeung kaoela misaoer
ka kaoela: Geura ngoewarkeun, ari pio-
mongeun maneh: Kijeu timbalan Pange-
ran sawadya-balad: [b] Kami teh goemati
ka Jĕroesalem djeung ka Sion, katjida
15 pisan nja goemati. 'Sarta kami bĕndoe
ka eta bangsa kapir noe garĕnah, rosa
katjida nja bĕndoe; doemeh kami tadi
bĕndoe saeutik, dĕmi eta pada namba-
16 han njijeun katjilakaän. 'Koe sabab eta,
kijeu timbalan Pangeran: Kami majoen
deui ka Jĕroesalem kalawan kawĕlasan;
gĕdong kami bakal diadĕgkeun deui dina
djĕro eta, lahiran Pangeran sawadya-
balad, sarta Jĕroesalem bakal dikĕntja
17 deui. 'Djeung koedoe ngoewarkeun deui,
ari piomongeun maneh: Kijeu timbalan
Pangeran sawadya-balad: Nagara-naga-
ra kami mĕngke ngalĕgaän deui tina
kahadean; sarta Pangeran [c] bakal nga-
lilipoer deui ka Sion, djeung Jĕroesalem
koe andjeunna bakal dipilih deui.

*a* Dan. 9 : 2. *b* p. 8 : 2. *c* Jĕs. 66 : 13.

18 [a] Tidinja kaoela tjĕngkat, ret nendjo;
19 beh aja opat tandoek. 'Pok kaoela mi-
hatoer ka [b] malaikat noe sasaoeran
djeung kaoela teja: Naon eta? Ari wa-
lonanana ka kaoela: Nja eta teh tan-
doek, noe mantjawoerakeun oerang Joe-
da, oerang Israil djeung oerang Jĕroesa-
20 lem teja.'Geus kitoe kaoela koe Pangeran
21 disina nendjo opat pandaj. 'Pihatoer
kaoela: Eta teh pangdaratangna dek
migawe naon? Ngawalon malaikat, kijeu
walonanana: Nja eta teh tandoek, noe
mantjawoerakeun oerang Joeda teja,
wani djalma hidji ge taja noe tjĕngkat
sirahna; dĕmi ijeu mah pangdaratangna
baris ngabĕbĕrik ka darinja, baris nga-
beubeutkeun tandoek sagala bangsa ka-
pir, noe tjarĕngkat tandoekna, ngaroek-
sak ka tanah Joeda, bari djalmana di-
pantjawoerakeun teja. *a* p. 2 : 1. *b* p. 6 : 4.

## PASAL 2.

Tidinja [a] kaoela tjĕngkat deui, ret nen-
djo; beh aja hidji djalma, leungeunna
2 njĕkĕl tali oekoer. 'Ditanja koe kaoela:
Maneh rek leumpang ka mana? Ari dja-
wabna: Sĕdja ngoekoer Jĕroesalem, ha-
jang tĕrang dina panggĕrĕtna djeung
3 dina palajoena. 'Beh malaikat noe sasa-
oeran djeung kaoela teja ka loewar,
djeung aja hidji deui Malaikat ka loe-
4 war, njampeurkeun ka eta, 'bari nimba-
lan ka eta: Geura loempat, bedjakeun
ka eta djalma ngora, kijeu nja pok:
[b] Jĕroesalem mĕngke diĕnggonan sapĕrti
nagara noe ngaboeliklak, bawaning tina
loba manoesa djeung sato tjoö,noe ngeu-
5 sian eta. 'Djeung deui kami teh, lahiran
Pangeran, [c] bakal minangka koeta seu-
neu ti sakoerilingna; toer kami teh bakal
matak kamoeljaän di tĕngah-tĕngahna.
6 'Hajoe-hajoe, geura kalaboer [d] ti tanah
kaler! lahiran Pangeran; karana kami
geus ngaboerantakkeun maraneh sapĕrti
noe opat angin awang-awang, lahiran
7 Pangeran. 'Hajoe, Sion, [e] noe keur
ngĕnggon di anak Baboel! geura ming-
8 gat. 'Karana kijeu timbalan Pangeran
sawadya-balad: Kami koe andjeunna di-
piwarang ka bangsa kapir noe ngaraja-
han ka maraneh teja, noe dimaksoed
kamoeljaän; karana [f] saha-saha noe
ganggoe ka maraneh, hoekoem ganggoe
9 ka siki sotja andjeunna. 'Karana, masing
nganjahokeun, kami bakal ngoengkoel-
keun panangan kami ka loehoereun ma-
ranehanana, sarta pada pidjadieun ra-
jaheun pikeun sakoer noe koemawoela
ka maranehanana; harita [g] maraneh
tangtoe pada nganjahokeun, jen Pange-
ran sawadya-balad noe miwarang kami.
10 'Eh, anak Sion! [h] geura sĕsĕnggakan,
sarta masing boengah; karana, masing
nganjahokeun, kami rek soemping, ling-
gih di tĕngah maneh, lahiran Pangeran.
11 'Djeung [i] loba pisan bangsa kapir noe
bakal anoet ka Pangeran dina mangsa
eta, pada djadi oemat kami; tatapi kami
pilinggiheun teh nja di tĕngah maneh,
sarta maneh tangtoe nganjahokeun, jen
Pangeran sawadya-balad noe miwarang
12 kami ka maneh. 'Didinja Pangeran bakal
ngamilik Joeda, djadi doeoeman an-
djeunna dina tanah soetji, sarta Jĕroe-
salem koe andjeunna bakal dipilih deui.
13 'Eh, sakabeh daging! [j] tjitjing di pajoe-
neun Pangeran; karana andjeunna geus
goegah ti panglinggihanana noe soetji.

*a* p. 1 : 18; 5 : 1. *b* Jĕr. 31 : 38. *c* p. 9 : 8. *d* Jĕr. 31 : 8. *e* Jĕs. 48 : 20. *f* 5 Moesa 32 : 10. *g* p. 4 : 9. *h* Jĕs. 12 : 6; p. 9 : 9. *i* Jĕr. 50 : 5; Sĕp. 2 : 11. *j* Hab. 2 : 20; Sĕp. 1 : 7.

## PASAL 3.

Tidinja malaikat teh ka kaoela nem-
bongkeun [a] Josoea, panghoeloe agoeng,
marĕk di pajoeneun Malaikat Pangeran,
sarta Setan nangtoeng ti katoehoeëuna-
2 na, ngĕlakkeun Josoea. 'Nimbalan Pa-
ngeran ka Setan teh: [b] Pangeran moegi
njeuseul ka maneh, Setan! Pangeran, [c]
noe geus milih Jĕroesalem, moegi njeu-
seul ka maneh! Naha ijeu teh lain sa-
ibarat [d] tihoel beunang ngarĕboet tina
3 djĕro seuneu? 'Dĕmi Josoea make papa-
kean kalotor, sarta marĕk di pajoeneun
4 Malaikat. 'Pok Malaikat nimbalan ka
sakoer noe marĕk di pajoeneunana, kijeu
timbalanana: Geura laänan ti eta papa-
kean kalotor noe dipake! Ladjĕng nim-
balan ka Josoea: [e] Tah, kami geus nga-
leungitkeun ti maneh kadorakaän ma-
neh, sarta maneh rek disalinan koe
5 papakean midang. 'Ari pikir kaoela:
Pantĕsna eta marakekeun dastar bĕrĕ-
sih ka sirahna. Kabĕnĕran eta marake-
keun dastar bĕrĕsih ka sirahna, bari
andjeunna disalinan koe papakean. Ari
6 koe Malaikat Pangeran diadĕgan. 'La-
djĕng Malaikat Pangeran ngelingan ka
7 Josoea, ari lahirna: 'Kijeu timbalan Pa-
ngeran sawadya-balad: Oepama maneh
ngalakonan djalan kami, sarta oepama
maneh [f] ngadjaga kana djagaän kami,
eta maneh ge bakal ngoeroeskeun ka
gĕdong kami, samalah maneh bakal nga-
djaga ka [g] boeroean kami, sarta maneh
koe kami tangtoe dipaparin pigeusaneun
ngadeuheus di antara ijeu noe mararĕk.
8 'Eh Josoea, panghoeloe gĕde! geura de-
ngekeun, nja maneh djeung batoer-ba-
toer maneh, noe darijoek di hareupeun
maneh; karana eta sakabeh djadi djalma
noe minangka toeladan; karana, masing
nganjahokeun, kami rek ngadatangkeun
9 abdi kami, nja eta [h] Siroeng teja. 'Kara-
na, masing njaho, ari [i] batoe, noe koe
kami geus diteundeun di hareupeun Jo-
soea, eta hidji batoe diteuteup koe toe-
djoeh sotja; masing nganjahokeun, oeki-
reunana bakal dioekir koe kami, lahiran
Pangeran sawadya-balad, sarta kadora-
kaän tanah ijeu koe kami bakal dising-
10 kirkeun di djĕro sapoë.'Dina mangsa eta,
lahiran Pangeran sawadya-balad, mara-
neh bakal silih-ondang batoer pada ba-
toer ka handapeun tangkal anggoer
djeung ka handapeun tangkal kondang.

*a* Hag. 1:1. *b* Joed. 9. *c* p. 1:17. *d* Am. 4:11.
*e* Jĕs. 6:7; 61:3. *f* Jĕh. 44:15. *g* Djab. 65:5.
*h* Jĕs. 11:1; Jĕr. 23:5. *i* Jĕs. 28:16.

## PASAL 4.

Tidinja malaikat noe sasaoeran djeung
kaoela teja soemping deui, sarta nga-
geuingkeun kaoela, sapĕrti djalma di-
2 geuingkeun tina heësna. 'Toeloej ma-
riksa ka kaoela: [a] Maneh nendjo naon?
Diwangsoel koe kaoela: Koering nendjo,
beh aja hidji [b] adjoeg, ĕmas sakabehna;
ari di loehoerna make wadah minjak,
sarĕng toedjoeh lampoena dina eta; aja
toedjoeh koeloewoeng kana toedjoeh
3 lampoe noe di loehoerna. 'Sarĕng aja
doewa tangkal djetoen di gigireunana,
noe hidji ti katoehoeëun wadah minjak,
4 ari noe hidji deui ti kentjaeunana. 'Geus
kitoe kaoela pok mihatoer ka malaikat
noe sasaoeran djeung kaoela, kijeu piha-
toer kaoela: [c] Noen djoeragan! eta teh
5 naon? 'Ngawalon malaikat noe sasaoe-
ran djeung kaoela, kijeu walonanana ka
kaoela: Naha maneh teu njaho dina
panghartina eta? Ari wangsoelan kaoela:
Noen djoeragan! soemoehoen hanteu.
6 'Ngawalon deui malaikat, kijeu walona-
nana ka kaoela: Ijeu pangandika Pange-
ran ka [d] Sĕroebabel, kijeu pangandika-
na: Lain koe pĕrkosa, lain koe kakoewa-
tan, istoening koe Roh kami bae, tim-
7 balan Pangeran sawadya-balad. 'Naon
maneh, [e] goenoeng gĕde? di hareupeun
Sĕroebabel maneh tangtoe djadi tanah
rata; djeung Sĕroebabel teh tangtoe
ngabidjilkeun batoe panoetoep, make
ajeuh-ajeuhan: Moegi aja koernija, moegi
8 aja koernija ka dinja! 'Aja deui pangan-
dika Pangeran ka kaoela, kijeu pangan-
9 dikana: 'Leungeun Sĕroebabel geus
neundeun padĕmen ijeu gĕdong; nja leu-
ngeun eta keneh noe bakal nganggeus-
keun inja; sarta [f] maneh tangtoe nganja-
hokeun, jen Pangeran sawadya-balad
10 noe miwarang kami ka maraneh. 'Ka-
rana saha noe njoemahkeun kana poë
oentoeng leuleutikan? da mapan [g] eta
toedjoehan, nja sotja Pangeran teja, [h]
noe ngalingling sakoeriling boemi, pada
boengah ningali babandoel radjasa di-
11 tjĕkĕl koe leungeun Sĕroebabel. 'Geus

kitoe kaoela pok mihatoer deui ka ma-
laikat: Naon eta doewa tangkal djetoen,
anoe kentja-katoehoeëun adjoeg teja?
12 'Pok deui kaoela kadoewa kalina miha-
toer ka andjeunna: Naon eta doewa da-
han tangkal djetoen, anoe tjondong kana
doewa pantjoeran ĕmas, anoe ngotjor-
13 keun ĕmas ti dirina teja? 'Ngawalon
malaikat teh ka kaoela, kijeu walona-
nana: Naha maneh teu njaho dina pang-
hartina eta? Ari wangsoelan kaoela:
Noen djoeragan! soemoehoen hanteu.
14 'Lahiranana: [i] Nja eta noe doewa anak
minjak, noe narangtoeng di pajoeneun
[j] Goesti saboemi kabeh.

*a* Jĕr. 1 : 11; Am. 8 : 2. *b* 2 Moesa 25 : 31, 37. *c* p. 1 : 9. *d* Hag. 1 : 1. *e* Mat. 17 : 20. *f* p. 6 : 15. *g* p. 3 : 9. *h* 2 Bab. 16 : 9. *i* Wahj. 11 : 3, 4. *j* Djab. 97 : 5.

## PASAL 5.

Tidinja [a] kaoela tjĕngkat deui, ret nen-
djo; beh aja hidji soerat goeloengan
2 ngalajang. 'Ngalahir malaikat teh ka
kaoela: Maneh nendjo naon? Diwang-
soel koe kaoela: Soemoehoen, koering
nendjo hidji sĕrat goeloengan ngalajang;
pandjangna doewa poeloeh asta, ari roe-
3 bakna sapoeloeh asta. 'Lahirna deui ka
kaoela: Nja eta teh panjapa, anoe bidjil
ninggang ka satanah kabeh; karana
saha-saha noe maling, mangke dibĕrĕ-
sihkeun leungit ti dijeu noeroetkeun eta;
kitoe deui saha-saha noe soempah tjidra,
mangke dibĕrĕsihkeun leungit ti dijeu
4 noeroetkeun eta. 'Pangdibidjilkeunana
eta panjapa koe kami, lahiran Pangeran
sawadya-balad, sina asoep ka imah noe
maling, djeung ka imah noe soempah
kana djĕnĕngan kami, tapi tjidra; sarta
pitjitjingeun di tĕngah imahna, datang
ka bejakna, katoet kaina djeung batana.

*a* p. 1 : 18.

5 Tidinja [a] malaikat noe sasaoeran
djeung kaoela teja ka loewar, sarta ma-
rentah ka kaoela: Geura tjĕngkat, ten-
djokeun koe maneh eta noe bidjil ajeuna.
6 'Ari pihatoer kaoela: Naon eta? Lahirna:
Noe bidjil teh nja eta epa. Lahirna deui:
Nja eta deuleueun maranehanana di sa-
7 tanah kabeh. 'Geus kitoe, doemadakan,
toetoep timah djoeng moeka; beh aja
hidji awewe dijoek di djĕro eta epa.
8 'Ngalahir malaikat: Nja eta teh kadora-
kaän. Ngageuwat koe malaikat awewe
teh direunteutkeun ka djĕro epana, bari
timah beungbeurat teja direunteutkeun
9 sakali kana lijangna. 'Tidinja kaoela
tjĕngkat, ret nendjo; beh aja doewa
awewe ka loewar, sarta djangdjangna
katĕbak angin; ari eta teh pada djang-
djangan sapĕrti djangdjang bango; heg
epa teh koe eta dibawa di antara boemi
10 djeung langit. 'Pok kaoela mihatoer ka
malaikat noe sasaoeran djeung kaoela:
Epa teh koe eta awewe dibawa ka
11 mana? 'Walonanana ka kaoela: Rek
dipangnjijeunkeun imah di [b] tanah Si-
nar; dimana geus sadija, dipĕrnahkeun
di dinja, di ĕnggon bakoena.

*a* p. 2 : 3. *b* Dan. 1 : 2.

## PASAL 6.

Tidinja [a] kaoela tjĕngkat deui, ret nen-
djo; beh aja opat kareta baridjil tina
antara doewa goenoeng; ari goenoeng
2 teja goenoeng tambaga. 'Kareta noe
pangheulana koedana beureum; kareta
3 noe kadoewa koedana hideung; 'kareta
noe katiloe koedana bodas, ari kareta
noe kaopat koedana bĕlang beureum.
4 'Pok kaoela mihatoer ka malaikat noe
sasaoeran djeung kaoela: Noen djoera-
5 gan! [b] eta teh naon? 'Ngawalon ma-
laikat teh, kijeu lahirna ka kaoela: Nja
eta noe opat angin awang-awang, keur
baridjil, mantas ngadeuheusan di pa-
6 joeneun Goesti saboemi kabeh. 'Kareta
noe koeda hideung teja bidjilna ka ta-
nah kaler, sarta koeda bodas teja bi-
djilna noetoerkeun eta; dĕmi koeda bĕ-
7 lang teja bidjilna ka tanah kidoel. 'Ari
koeda beureum teja baridjil, sarta na-
rejangan baris leumpang, sĕdja oedar-
idĕr di boemi. Ari timbalananana: Djig
oedar-idĕr di boemi. Seg eta oedar-idĕr
8 di boemi. 'Tidinja malaikat teh ngalahir
ka kaoela, sarta bĕdas pisan, kijeu la-
hirna: Masing nganjahokeun, noe ba-
ridjil ka tanah kaler teja ngareureuh-
keun Roh kami di tanah kaler.

*a* p. 5 : 9. *b* p. 1 : 19.

9 Aja deui pangandika Pangeran ka
10 kaoela, kijeu pangandikana: 'Geura njo-
kot ti bobojongan, nja eta ti Heldai,
ti Tobia djeung ti Jĕdaja, bral maneh
leumpang, koedoe poë ijeu pisan, bari
seug asoep ka imah Josia anak Sĕpanya,
11 noe kadatangan eta ti Baboel. 'Nja

maneh teh njokot perak djeung ĕmas, koe
maneh djijeun makoeta, seg pakekeun
kana sirah [a] Josoea anak Josadak, pang-
12 hoeloe gĕde teja. 'Sarta bedjakeun koe
maneh ka Josoea, ari piomongeun ma-
neh: Kijeu timbalan Pangeran sawadya-
balad, timbalanana: Masing njaho, hidji
djalma, [b] ngaran Siroeng, bakal ngarak-
soek ti pĕrnahna, djeung ngadĕgkeun
13 kabah Pangeran. 'Nja eta noe bakal
ngadĕgkeun kabah Pangeran, sarta nja
eta noe pimakeëun kaägoengan, djeung
bakal tjalik dina korsina njangking ka-
wasa; [c] malah djadi panghoeloe ongkoh
dina korsina; sarta papasten kasalamĕ-
tan piajaeun nja di antara eta doewa
14 kapangkatan. 'Dĕmi makoeta teja pi-
keun Helem, pikeun Tobia, pikeun Jĕ-
daja djeung pikeun Hen anak Sĕpanya,
sarta piajaeun dina kabah Pangeran
15 keur pangingĕt-ngingĕt. 'Ari djalma noe
djaraoeh bakal daratang, sarta ngaban-
toe njijeun kabah Pangeran, djeung ma-
raneh [d] tangtoe pada nganjahokeun, jen
Pangeran sawadya-balad noe miwarang
kami ka maraneh. Noe tadi teh piboek-
tieun, lamoen maraneh tĕmĕn nja noe-
roet ka timbalan Pangeran, Allah ma-
raneh. *a* p. 3 : 1. *b* p. 3 : 8. *c* Djab. 110 : 4. *d* p. 2 : 9. 11.

## PASAL 7.

Ari geus kitoe, [a] mangsa kaopat ta-
oenna Darioes teja djoemĕnĕng radja,
harita aja deui pangandika Pangeran
ka Djakaria dina tanggal opat, boelan
noe kasalapan, nja eta boelan Kislew.
2 'Asalna aja noe didjoeroengkeun ti na-
gara Bet-El; nja eta Sareser, djeung
Regem-Melek, sarta batoer-batoerna,
noenoehoen ka pajoeneun Pangeran,
3 'djeung naros ka para panghoeloe, noe
njĕkĕl gĕdong Pangeran sawadya-balad,
sarta ka para nabi, kijeu pihatoerna:
Koemaha koering kĕdah tjeurik [b] dina
boelan noe kalima, bari tjĕtjĕgah, sa-
pĕrtos koering milampahkeun geus mang-
4 taoen-taoen ijeu? 'Tidinja aja pangan-
dika Pangeran sawadya-balad ka kaoela,
5 kijeu pangandikana: 'Bedjakeun ka sa-
kabeh djalma eusi tanah, djeung ka
panghoeloe-panghoeloe, kijeu nja pok:
Satijap-tijap maraneh poewasa djeung
aloek-aloekan dina boelan noe kalima
djeung [c] dina boelan noe katoedjoeh,
geus toedjoeh poeloeh taoen ijeu, naha
maraneh milampah poewasa teh [d] karah
6 koe karana kami? 'Kitoe deui satijap-
tijap maraneh dadaharan, djeung satijap-
tijap maraneh nginoem, eta maraneh
dadaharan sarta nginoem teh naha lain
7 pikeun diri maraneh? 'Lain kitoe pa-
ngandika, noe dioewarkeun koe Pa-
ngeran [e] koe lantaran nabi-nabi noe
bareto, keur basa Jĕroesalem dieusian
keneh reudjeung gĕnaheun, kitoe deui
nagara-nagarana noe sakoerilingna, sarta
tanah kidoel djeung tanah handap di-
eusian keneh? *a* p. 1 : 1. *b* Jĕr. 52 : 12, 13.
*c* Jĕr. 41 : 1. *d* Jĕs. 58 : 5. *e* p. 1 : 4.

8 Aja deui pangandika Pangeran ka
9 Djakaria, pangandikana: 'Kijeu timbalan
Pangeran sawadya-balad, timbalanana:
[a] Maraneh ngahoekoeman teh koedoe
hoekoeman noe sajaktina, sarta koedoe
milampah kahemanan djeung kawĕlasan
10 doeloer pada doeloer. 'Djeung [b] oelah
rek nganijaja ka randa atawa ka pa-
hatoe, ka semah atawa ka noe balang-
sak; sarta maraneh oelah mikiran go-
reng doeloer pada doeloer sadjĕro hate
11 maraneh. 'Tatapi [c] eta teja sarangeu-
keun ngarĕgĕpkeun, sarta [d] pada njang-
gakeun poendoek basangkal, djeung no-
torekkeun tjeulina, ĕmboeng ngadenge.
12 'Ari [e] hatena koe maranehanana didji-
jeun ibarat batoe paset, ĕmboeng nga-
denge kana toret djeung kana pangan-
dika, noe koe Pangeran sawadya-balad
didatangkeun koe Roh andjeunna, koe
lantaran nabi-nabi noe bareto; noe ma-
tak aja bĕbĕndoe bangĕt pisan ti Pa-
13 ngeran sawadya-balad teh. 'Ari geus
kitoe, [f] sakoemaha andjeunna njaoer,
dĕmi eta teu ngadarenge, nja kitoe ke-
neh eta sasambat, dĕmi koe kami teu
didangoe, timbalan Pangeran sawadya-
14 balad. 'Anggoer koe kami maraneha-
nana dikĕboetkeun kawas koe riboet,
[g] diajakeun di sakabeh bangsa, noe ta-
dina teu kanjahoan koe maranehanana;
sarta satinggal maranehanana tanah teh
soewoeng, wani taja djalma noe njo-
rang sarta taja noe moelang; djadi [h]
tanah aloes teh koe maranehanana di-
djijeun karoeksakan. *a* p. 8 : 16. *b* 2 Moesa
22 : 21, 22; Jĕs. 1 : 17. *c* p. 1 : 4. *d* Nĕh. 9 : 29.
*e* Jĕs. 48 : 4. *f* Jĕr. 11 : 11; 14 : 12. *g* 5 Moesa 28 : 64.
*h* Djab. 106 : 24.

## PASAL 8.

Aja deui pangandika Pangeran sa-
2 wadya-balad, pangandikana: 'Kijeu
timbalan Pangeran sawadya-balad: [a] Ka-
mi teh goemati ka Sion, katjida pisan
nja goemati; estoe kami goemati teh
ka dinja kalawan wĕra bangĕt pisan.
3 'Kijeu timbalan Pangeran: [b] Kami geus
moelih deui ka Sion, kĕrsa linggih di
tĕngah Jĕroesalem; ari Jĕroesalem teh
bakal disĕboetkeun nagara Kajaktian;
sarta goenoeng Pangeran sawadya-balad
teh bakal disĕboetkeun goenoeng Soetji.
4 'Kijeu timbalan Pangeran sawadya-ba-
lad: [c] Di loeloeroeng-loeloeroeng Jĕroe-
salem pingarĕnggoneun keneh djalma
kolot awewe-lalaki, hidji-hidji pada [d]
koendang-iteuk bawaning pandjang oe-
5 moerna. 'Sarta loeloeroeng-loeloeroeng
nagara teh bakal djĕdjĕl-pinoeh koe ba-
roedak awewe-lalaki, noe aroelin dina
6 loeloeroengna. 'Kijeu timbalan Pange-
ran sawadya-balad: Lamoen eta pĕrkara
koe pangrasa sesa ijeu bangsa dina
mangsa eta dikira pimoestahileun, [e] na-
ha koe pangrasa kami oge pimoestahi-
leun? lahiran Pangeran sawadya-balad.
7 'Kijeu timbalan Pangeran sawadya-ba-
lad: Masing nganjahokeun, kami rek nja-
lamĕtkeun oemat kami [f] ti tanah pang-
bidjilan djeung ti tanah pangsoeroepan
8 panon-poë; 'sarta koe kami rek dipa-
roelangkeun, seug bakal ngarĕnggon di
djĕro Jĕroesalem; [g] ari eta teh bakal
oemat kami, sarta kami bakal Allahna,
djeung sajaktina sarta djeung sabĕnĕr-
9 bĕnĕrna. 'Kijeu timbalan Pangeran sa-
wadya-balad: Sing tĕgĕr leungeun mara-
neh, eh sakoer noe dina mangsa ajeuna
ngadarenge pangwoeroek kitoe ti biwir
nabi-nabi, noe araja [h] keur basa njijeun
padĕmen gĕdong Pangeran sawadya-ba-
lad, nja eta kabah, soepaja diadĕgkeun!
10 'Karana [i] samemeh mangsa eta, manoesa
teu meunang hasil, kitoe deui sasatoan
euweuh hasilna; ari noe indit sarta noe
moelang taja kasĕnanganana tina sabab
noe njoesoekĕr: wantoe sakabeh ma-
noesa koe kami dikadjeunkeun moemoe-
11 soehan batoer pada batoer. 'Tatapi [j]
ajeuna kami ka sesa ijeu bangsa moal
deui-deui tjara mangsa ka toekang, la-
12 hiran Pangeran sawadya-balad. 'Ĕnjana
mah binih bakal salamĕt; tangkal ang-
goer bakal boewahan, boemi bakal nga-
bidjilkeun hasilna, djeung langit bakal
noeroenkeun tji-iboenna; nja eta sanis-
kara koe kami tangtoe dimilikkeun ka
13 sesa ijeu bangsa. 'Ari geus kitoe, sakoe-
maha maraneh, anak-intjoe Joeda djeung
anak-intjoe Israil! [k] geus djadi sapaeun
di lĕbah bangsa kapir, nja kitoe kami
tangtoe njalamĕtkeun ka maraneh, sarta
maraneh pidjadieun matak bĕrkah; [l] oe-
lah rek sarijeun, sarta sing tĕgĕr leu-
14 ngeun maraneh. 'Karana kijeu timbalan
Pangeran sawadya-balad: Sakoemaha
kami ngĕrsakeun njilakakeun ka mara-
neh, keur basa karoehoen maraneh nji-
jeun pibĕndoeëun kami teja, timbalan
Pangeran sawadya-balad, sarta kami teu
15 handjakal: 'nja kitoe kami ngĕrsakeun
dina mangsa ajeuna ngabagdjakeun ka
Jĕroesalem djeung ka anak-intjoe Joeda;
16 mana oelah rek sarijeun. 'Ngan ijeu pĕr-
kara noe koedoe dilampahkeun koe ma-
raneh: [m] koedoe ngomong noe sajakti,
oenggal-oenggal djalma djeung batoerna;
ngahoekoeman teh dina lawang-lawang
maraneh, koedoe sajakti sarta hoekoe-
17 man noe matak salamĕt; 'djeung ma-
raneh oelah mikiran goreng batoer pada
batoer sadjĕro hate maraneh; sarta oelah
soeka kana soempah bohong; karana
nja eta saniskara noe djadi kageuleuh
kami, lahiran Pangeran.

*a* p. 1:14. *b* p. 1:16. *c* Jĕs. 65:20. *d* 2 Sam. 3:29. *e* Loek. 1:37. *f* Djab. 113:3; Jĕs. 49:12. *g* p. 2:11. *h* p. 4:9. *i* Hag. 1:6, 9. *j* Hag. 2:19. *k* Jĕr. 25:18. *l* Sĕp. 3:16. *m* p. 7:9; Ep. 4:25.

18 Aja deui pangandika Pangeran sa-
wadya-balad ka kaoela, pangandikana:
19 'Kijeu timbalan Pangeran sawadya-balad:
Ari poewasa [a] boelan kaopat, [b] poewasa
boelan kalima, poewasa boelan katoe-
djoeh, djeung poewasa [c] boelan kasa-
poeloeh pidjadieun kaätohan, djeung ka-
boengahan, sarta mangsa raramean soe-
ka-soeka pikeun anak-intjoe Joeda; ngan
koedoe pada njaäh kana kajaktian djeung
20 kana kasalamĕtan. 'Kijeu timbalan Pa-
ngeran sawadya-balad: Djeung deui
mĕngke bangsa-bangsa ngaboeroeboel,
sarta djalma-djalma ti nagara noe loba.
21 'Ari djalma ti hidji nagara bakal laleum-
pang ka hidji nagara deui, bari ngomong:
[d] Hajoe, oerang geura leumpang, noe-
noehoen ka pajoeneun Pangeran, nga-
deuheus ka Pangeran sawadya-balad!

22 Koela oge sĕdja leumpang. 'Seug ngaboe-
roeboel bangsa noe reja djeung oerang
kapir noe loba, pada ngadeuheus ka Pa-
ngeran sawadya-balad di Jĕroesalem,
sarta noenoehoen ka pajoeneun Pange-
23 ran. 'Kijeu timbalan Pangeran sawadya-
balad: Dina mangsa eta teh sapoeloeh
djalma ti saroepaning basa oerang kapir
bakal narewak, moentang ka toeng-
toeng badjoe sahidji oerang Jahoedi,
bari ngaromong: Koela sĕdja miloe
leumpang djeung maraneh; karana koela
geus pada ngadenge bedja, jen Allah nja-
rĕngan ka maraneh. *a* Jĕr. 52:6, 7. *b* p. 7:5.
*c* 2 Radj. 25:1. *d* Jĕs. 2:3.

## PASAL 9.

Tjeu teh [a] babawaän pangandika Pa-
ngeran pĕrkara tanah Hadrak; sarta
nagara Damsik noe djadi pangreureuha-
nana; karana Pangeran ningalikeun ka
manoesa, soemawonna ka sakabeh kaom
2 Israil; 'kitoe deui tanah Hamat, noe
tĕpoeng-watĕs djeung eta; sarta [b] nagara
Tiroes djeung Sidon, sabab pintĕr ka-
3 tjida. 'Ari Tiroes teh geus njijeun benteng
keur dirina; sarta geus ngaboegbroeg-
keun perak tjara keusik, kitoe deui ĕmas
4 sapĕrti leutak loeloeroeng. 'Masing nja-
ho, Goesti bakal ngadjongklokkeun eta;
ari [c] kakawasaänana bakal digĕboeg di
laoet, djeung djinisna bakal dilĕboer koe
5 seuneu. 'Nagara [d] Askĕlon bakal nendjo
eta, sarta sijeun; kitoe deui Gasa, sarta
goemĕtĕr katjida; pon kitoe keneh Ekron,
doemeh andĕlanana meunang era; ari
radja bakal leungit ti Gasa, djeung As-
kĕlon mĕngke teu diĕnggonan djalma.
6 'Anoe pingĕnggoneun di Asdod nja eta
paranakan; sarta kamagoengan oerang
7 Pĕlisti koe kami rek dibasmi. 'Djeung
gĕtihna koe kami rek disingkirkeun ti
djĕro soengoetna, kitoe deui kanista-
anana tina antara hoentoena; djadi eta
ge pikarieun bade Allah oerang, djeung
pidjadieun sapĕrti kagĕgĕdoegan di Joe-
da, sarta ari Ekron teh pidjadieun sa-
8 pĕrti oerang Jĕboes teja. 'Djeung kami
[e] rek masanggrahan sakoeriling gĕdong
kami, mĕgatan balad, oelah aja noe njo-
rang, soemawonna balik; sarta marane-
hanana moal kasorang deui noe ngani-
jaja; karana ajeuna geus ditingali koe
sotja kami. *a* Jĕs. 13:1; Djak. 12:1. *b* Jĕr. 47:4.
*c* Jĕh. 27:3, 26. *d* Sĕp. 2:4. *e* p. 2:5.

9 [a] Eh, anak Sion! sing gĕrah katjida;
eh, anak Jĕroesalem! hajoe soerak; ma-
sing njaho, Radja maneh rek datang ka
maneh, sipat adil, sarta mawa kasala-
mĕtan, sareh boedina, djeung toenggang
kalde, nja eta kalde ngora, anak kalde
10 bikang. 'Sarta [b] kami rek ngabasmi ka-
reta, dileungitkeun ti Epraim; kitoe deui
koeda ti Jĕroesalem; malah gondewa
pĕrang bakal dibasmi. Djeung deui eta
bakal ngembarkeun kasalamĕtan ka oe-
rang kapir, [c] sarta bakal moerba ti laoet
tĕpi ka laoet deui, djeung ti sĕmĕt ba-
11 ngawan tĕpi ka toengtoeng boemi. 'Ari
moenggoeh maneh mah, tina sabab gĕ-
tih pĕrdjangdjian maneh, sakitan bangsa
maneh koe kami dilaleupaskeun [d] ti djĕro
12 soemoer noe taja tjaian. 'Eh sakitan,
noe ngalarĕp-ngarĕp! geura baralik ka
ĕnggon reugreug; poë ijeu pisan kami
maparin njaho, jen kami ka maneh rek
13 ngaganti doewa tikĕl. 'Karana kami geus
mĕntang Joeda pikeun kami, djeung
kami ngeusian gondewa koe Epraim; ari
anak-anak maneh, Sion! koe kami rek
digeuingkeun, sina ngaroeroeg ka anak-
anak maneh, Joenani! sarta maneh koe
kami rek didjadikeun ibarat pĕdang djal-
14 ma prawira. 'Malah Pangeran bakal
nembongan loehoereun maranehanana,
sarta [e] djamparingna bakal mĕlĕsat sa-
pĕrti kilat; djeung Goesti Pangeran ba-
kal nijoep sangkakala, bari madjĕng ni-
15 tihan angin riboet ti kidoel. 'Pangeran
sawadya-balad noe bakal ngaraksa ka
maranehanana; sarta bakal pada nga-
hakan, djeung ngalĕjĕkan batoe ban-
dring; toer pada nginoem, bari ngagoe-
roeh kawas koe anggoer; sarta bakal
parinoeh sapĕrti pangepret, tjara djoe-
16 roe-djoeroe altar. 'Djeung maranehanana
koe Pangeran Allahna tangtoe disala-
mĕtkeun dina poëan eta, wantoe djadi
ingon-ingon sarta oemat andjeunna; ka-
rana bakal ibarat pĕrmata makoeta, di-
djoengdjoengkeun tjara bandera, ngoeng-
17 koelan tanah andjeunna. 'Karana tada
teuing kaäloesanana, djeung tada teuing
kaähenganana! gandoem bakal matak
moeloes baroedjang, djeung tji-anggoer
bakal matak moeloes landjang-landjang.

*a* Mat. 21:5; Joh. 12:15. *b* Djab. 46:10;
Mik. 5:9. *c* Djab. 72:8. *d* 1 Moesa 37:24.
*e* Hab. 3:11.

## PASAL 10.

Geura pada njoehoenkeun hoedjan ka
Pangeran keur oesoem hoedjan pan-
deuri! Nja Pangerau noe ngadamĕl ki-
lat; tangtoe ka maranehanana maparin
hoedjan ngidjih keur saroepaning pĕpĕ-
2 lakan dina lahan. 'Karana [a] tapekong
teh ngaromongna kosong, djeung ahli
noedjoem teh marĕlĕngna bohong, sarta
pada njatoerkeun impian gapong, noe
dipake ngalilipoer sija-sija; sabab kitoe
djalma pada ngalantrah bae sapĕrti dom-
ba, pada datang ka balangsak, doemeh
3 euweuh pangangon. 'Kami bangĕt nja
bĕndoe ka sakoer pangaugon, djeung
kami rek njiksa ka sakoer [b] badot; ka-
rana Pangeran sawadya-balad ngalajad
ka ingon-ingonna, nja eta ka anak-in-
tjoe Joeda, sarta bakal didjadikeun sa-
pĕrti koeda andjeunna noe leuwih moelja
4 dina pĕrang. 'Nja ti eta pibidjileun batoe
djoeroe, nja ti eta pibidjileun pantjoeh,
nja ti eta pibidjileun gondewa pĕrang,
nja ti eta pibidjileun sakoer bobotoh
5 sarejana. 'Sarta maranehanana pidjadi-
eun sapĕrti djalma prawira, nintjakan
leutak loeloeroeng dina pĕrang; gĕr pada
pĕrang, karana Pangeran noe njarĕngan
ka maranehanana, sarta pada ngerakeun
6 noe taroempak koeda. 'Djeung kami rek
ngabĕdaskeun anak-intjoe Joeda, sarta
anak-intjoe Joesoep koe kami rek disala-
mĕtkeun, bari diparoelangkeun, sina ma-
toeh deui; karana koe kami rek diwĕ-
lasan, sarta pidjadieunana sasat koe
kami tadi teu dipitjeun; karana kami,
Pangeran, Allahna, sarta maranehanana
7 koe kami tangtoe dikaboel. 'Ari oerang
Epraim teh pidjadieun sapĕrti djalma
prawira, djeung [c] pada boengah atina
kawas koe anggoer; malah anak-anakna
bakal narendjo eta, bari baroengaheun;
pada gĕrah atina koe hal Pangeran.
8 'Kami bakal [d] noektroek maranehanana,
dikoempoelkeun, karana koe kami rek
dileupaskeun; tidinja bakal ngalobaān,
9 sakoemaha ngalobaānana tadi. 'Geus ki-
toe maranehanana koe kami bakal di-
sĕbar-sĕbarkeun di bangsa noe reja,
djeung bakal njarĕboetkeun kami di noe
djaraoeh; tangtoe pihariroepeun djeung
10 anak-anakna, sarta maroelang. 'Da ma-
ranehanana koe kami rek diparoelang-
keun [e] ti tanah Mĕsir, djeung dikoem-
poelkeun ti tanah Asoer, bari diasoep-
keun ka tanah Gilad djeung ka tanah
Libanon, tatapi moal asoep sakabeh.
11 'Sarta andjeunna bakal meuntas nĕroes
laoet Kasoekĕran, djeung bakal meu-
peuh laoet Ombak; ari sakabeh leuwi
tji Ĕnil bakal saraāt, kamagoengan
Asoer bakal ditoeroenkeun, djeung tĕ-
tĕkĕn karadjaān Mĕsir bakal leungit.
12 'Dĕmi maranehanana mah koe kami rek
dibĕdaskeun di djĕro Pangeran; sarta
pada piloemakoeēun di djĕro padjĕnĕ-
ngan andjeunna, lahiran Pangeran.

*a* Jĕs. 41 : 29; Jĕr. 29 : 8. *b* Jĕs. 14 : 9. *c* Djab. 104 : 15.
*d* Jĕs. 5 : 26; 7 : 18. *e* Jĕs. 11 : 11.

## PASAL 11.

Eh, Libanon! geura boekakeun panto
maneh, [a] soepaja seuneu ngahakan
2 sakoer ki poetri maneh. 'Eh, ki djamoe-
djoe! geura midangdam, sabab geus roe-
boeh ki poetri; karana noe maroelja teja
geus digĕmpoer. Eh, ki pasang Basan!
geura pada midangdam, sabab leuweung
3 santosa teh geus ngagĕbroeg. 'Aja sora
midangdam pangangon, sabab kamoel-
jaānana geus digĕmpoer; aja sora gĕgĕ-
roengan singa ngalora, sabab [b] kama-
4 goengan tji Jordan geus digĕmpoer. 'Ki-
jeu timbalan Pangeran, Allah kaoela:
Geura angon eta domba peuntjiteun;
5 'karana noe ngabogaān mah mareuntjit
bae ka dinja, djeung teu roemasa salah;
sarta noe ngadjoewalna ngomong: Sa-
gala poedji ka Pangeran! karana aing
datang ka beunghar; djadi pangangonna
teu aja karoenjana ka eta domba-dom-
6 ba. 'Noe matak kami ka djalma eusi
boemi moal mikaroenja deui, lahiran
Pangeran; satĕgĕsna kami rek njĕrah-
keun manoesa, hidji-hidji ka leungeun
batoerna djeung ka leungeun radjana,
masingna pada ngaroeksakkeun boemi;
sarta koe kami moal dileupaskeun ti
7 leungeunna. 'Prak kaoela ngangon eta
domba peuntjiteun, geus poegoeh domba
noe balangsak. Sarta kaoela njokot doe-
wa iteuk pikeun kaoela; noe hidji koe
kaoela disĕboetkeun Karĕsĕpan, ari noe
hidji deui disĕboetkeun Katoenggalan;
toeloej domba teh koe kaoela diangon.
8 'Djeung kaoela njingkirkeun noe tiloe
pangangon di djĕro saboelan; karana

hate kaoela keuheul ka darinja, djeung
hate maranehanana sabalikna bosĕn ka
9 kaoela. 'Pok kaoela ngomong: Kami
moal ngangon deui ka maraneh; mana-
mana noe rek paeh, kadjeun paeh oge;
sarta mana-mana noe katiwasan, ka-
djeun katiwasan oge; djeung sakoer noe
kari sing silih-hakan daging batoer pada
10 batoer. 'Toeloej kaoela njokot eta iteuk
kaoela, noe ngaran Karĕsĕpan teja, pek
dipotongkeun, tanda ngabadakeun pĕr-
djangdjian kaoela, beunang kaoela nji-
11 jeun ka eta sakabeh bangsa-bangsa. 'Ari
dibadakeunana dina poë harita pisan;
sarta djalan kitoe eta sakoer domba noe
balangsak, noe ngaresto ka kaoela, pada
nganjahokeun, jen eta teh pangandika
12 Pangeran. 'Geus kitoe kaoela mitjatoer
ka eta domba: Oepama maraneh boga rasa
pibĕnĕreun, geura mere boeroehan kami;
tatapi oepama hanteu mah, nja kadjeun.
[c] Seug eta narimbang piboeroehaneun
13 kaoela, [d] tiloe poeloeh wang perak. 'La-
djĕng Pangeran nimbalan ka kaoela:
Oewang teh pitjeun pikeun toekang pari-
joek; wĕt aloes tĕmĕn pangadji, beunang
eta naksir pihargaeun kami! Top noe
tiloe poeloeh wang perak teh koe kaoela
ditjokot, bari seug dialoengkeun ka djĕro
gĕdong Pangeran, pikeun toekang pari-
14 joek. 'Toeloej kaoela motongkeun eta
iteuk kaoela noe hidji deui, noe ngaran
Katoenggalan teja, tanda ngabadakeun
hal kadoeloeran Joeda reudjeung Israil.

*a* Jĕs. 2 : 12, 13. *b* Jĕr. 12 : 5. *c* Mat. 26 : 15; 27 : 9. *d* 2 Moesa 21 : 32.

15 Tidinja Pangeran nimbalan deui ka
kaoela: Geura njokot deui pikeun maneh
16 parabot hidji pangangon gĕdjoel. 'Kara-
na, masing njaho, kami mĕngke ngaja-
keun dina tanah hidji pangangon [a] anoe
moal ngalajad ka noe keur katiwasan;
ari noe kagĕbrig koe eta moal diteja-
ngan, noe roeksak moal dioebaran, sarta
noe djagdjag moal ditjoekoepan; malah
tangtoe ngahakan daging anoe lintoeh,
djeung datang ka ngalotjotkeun tjeker-
17 tjekerna. 'Pibalaïeun eta pangangon
noe taja pedahna, noe ngamomorekeun
bae ka domba teh! Leungeunna djeung
panonna ti katoehoe sing keuna koe
pĕdang; leungeunna sing datang ka kem-
per, djeung panonna ti katoehoe sing
datang ka kĕntjes.

*a* Jĕh. 34 : 3.

## PASAL 12.

Ijeu teh [a] babawaän pangandika Pa-
ngeran hal Israil.

*a* p. 9 : 1.

Kijeu lahiran Pangeran, [a] noe masang-
keun langit, djeung ngadĕgkeun boemi,
sarta ngadamĕl roh manoesa sadjĕro
2 awakna: 'Masing njaho, Jĕroesalem koe
kami rek didjadikeun minangka [b] bokor
pagijoengan pikeun sakabeh bangsa anoe
sakoeriling; nadjan Joeda ge pikasora-
ngeun eta, samangsa Jĕroesalem dikĕ-
3 poeng. 'Ari geus kitoe, dina mangsa eta
Jĕroesalem koe kami rek didjadikeun
minangka batoe panajogean, djoengdjoe-
ngeun sakabeh bangsa; saha-saha noe
mĕtjak ngadjoengdjoeng, tangtoe rara-
heut katjida; djeung [c] sakabeh bangsa
kapir noe di boemi pikaroempoeleun
4 ngaroeroeg ka dinja. 'Dina mangsa eta,
lahiran Pangeran, kami tangtoe ngagĕ-
boeg sakabeh koeda, disina bingoeng;
kitoe deui ka noe taroempakna, disina
gelo; tatapi [d] sotja kami bakal boeka
ka anak-intjoe Joeda; ari sakabeh koeda
bangsa-bangsa mah koe kami bakal di-
5 gĕboeg, disina lolong. 'Didinja sakoer
gĕgĕdoeg Joeda pingaromongeun sadjĕro
hatena kijeu: Priboemi Jĕroesalem ma-
tak djadi kakoewatan ka aing di djĕro
6 Pangeran sawadya-balad, Allahna. 'Dina
mangsa eta sakoer gĕgĕdoeg Joeda koe
kami rek didjadikeun ibarat kĕrĕn beu-
nang njeuneuan, njanding soeloeh; djeung
ibarat obor hoeroeng, njanding geugeu-
san; seg pada ngalĕboer ngentja-nga-
toehoe ka sakabeh bangsa noe sakoeri-
ling. [e] Ari Jĕroesalem pimatoeheun bae
7 dina pĕrnahna di Jĕroesalem. 'Djeung
Pangeran bakal njalamĕtkeun ka himah-
himah Joeda pangheulana; soepaja ka-
moeljaän bangsa Dawoed djeung ka-
moeljaän priboemi Jĕroesalem oelah
8 ngoengkoelan ka Joeda. 'Dina mangsa
eta Pangeran tangtoe ngaraksa ka pri-
boemi Jĕroesalem; ari sakoer [f] noe ti-
tadjongan di lĕbah maranehanana, dina
mangsa eta pidjadieun sapĕrti Dawoed;
djeung bangsa Dawoed pidjadieun sapĕrti
Allah, nja sapĕrti [g] Malaikat Pangeran,
9 noe di hareupeun maranehanana. 'Ari
geus kitoe, [h] dina mangsa eta kami tang-
toe aja manah noempoerkeun sakabeh
oerang kapir, noe daratang ngaroeroeg

10 ka Jĕroesalem. 'Djeung deui kami teh
ka bangsa Dawoed sarta ka priboemi
Jĕroesalem [i] tangtoe ngoetjoerkeun [j]
Roh sih-koernija, nja Roh panoenoehoen;
seg [k] bakal narendjo ka kami, noe geus
ditĕwĕk koe maranehanana; djeung bakal pada aloek-aloekan tina hal andjeunna, [l] sapĕrti noe aloek-aloekan katinggal
anak noenggal; sarta bakal bangĕt
njeungtjeurikan andjeunna, sakoemaha
njeungtjeurikanana noe katinggal anak
11 tjikal. 'Dina mangsa eta aloek-aloekanana di Jĕroesalem pirosaeun katjida,
[m] sakoemaha aloek-aloekanana di Ha-
12 dad-Rimon, di lĕbak Mĕgido teja. 'Ari
djalma eusi tanah teh pipĕtaeunana
aloek-aloekan, oenggal-oenggal bangsa
sabatoer eta bae; nja eta bangsa toeroenan Dawoed, sabatoer eta bae, kitoe
deui awewe-awewena, sabatoer eta bae;
bangsa toeroenan Natan, sabatoer eta
bae, kitoe deui awewe-awewena, saba-
13 toer eta bae; 'bangsa toeroenan Lewi,
sabatoer eta bae, kitoe deui awewe-awewena, sabatoer eta bae; bangsa Simi,
sabatoer eta bae, kitoe deui awewe-
14 awewena, sabatoer eta bae; 'sakabeh
bangsa salijan ti dinja, oenggal-oenggal
bangsa sabatoer eta bae; kitoe deui
awewe-awewena, sabatoer eta bae.

*a* Jĕs. 42:5; 45:12. *b* Jĕs. 51:22. *c* p. 14:2; Wahj. 19:19; 20:8. *d* 1 Radj. 8:29. *e* p. 14:10. *f* 1 Sam. 2:4; Jĕs. 33:24. *g* 2 Moesa 23:20. *h* Wahj. 20:9. *i* Joël 3:1. *j* Roem 8:26; Ibr. 10:29. *k* Joh. 19:37. *l* Jĕr. 6:26. *m* 2 Bab. 35:22—25.

## PASAL 13.

Dina mangsa eta [a] piajaeun hidji soemoer moeka pikeun bangsa Dawoed
sarta pikeun priboemi Jĕroesalem, baris
ngaleungitkeun dosa djeung kokotoran.
2 'Ari geus kitoe, dina mangsa eta, lahiran Pangeran sawadya-balad, [b] kami
tangtoe ngabasmi sakoer ngaran brahala, dileungitkeun tina tanah, sarta
moal aja noe ingĕt-ingĕt deui; sanadjan
nabi-nabi reudjeung soekma nadjis oge
koe kami rek dieuweuhkeun tina tanah.
3 'Ari geus kitoe, [c] lamoen aja deui nabi
ngawĕdjang, toeloej indoeng-bapana, noe
ngajoegakeun eta, bakal ngaromong ka
dinja: Maneh teu pantĕs hiroep; karana
maneh ngomong bohong mawa padjĕnĕngan Pangeran; seg indoeng-bapana,
noe ngajoegakeun eta, bakal narĕwĕk
4 ka dinja lamoenna ngawĕdjang. 'Ari
geus kitoe, dina mangsa eta nabi-nabi
piareraeun, hidji-hidji tina tetendjoanana, lamoenna ngawĕdjang; sarta moal
aja noe make [d] haroedoem boeloe, mam-
5 brih njidraän. 'Anggoer eta ngomong
kijeu: Koela mah lain nabi, satĕgĕsna
koela teh toekang tani; karana aja hidji
djalma mijara ka koela ti leuleutik.
6 'Sarta moen aja noe nanja ka noe kitoe:
Eta raheut naon dina leungeun maneh?
tangtoe kijeu djawabna: Tjeda koela diteunggeul di imah noe njaraäh ka koela.

*a* Jĕs. 12:3; 55:1. *b* Hos. 2:16; Sĕp. 2:11. *c* 5 Moesa 18:20. *d* 2 Radj. 1:8.

7 [a] Eh pĕdang! geura njaring, ngamoek
ka pangangon kami, nja ka eta hidji
djalma noe djadi kantja kami, lahiran
Pangeran sawadya-balad; kadek eta pangangon; ari domba-domba teh bakal
pabalĕntjar, tatapi kami tangtoe ngaoeban koe panangan kami ka eta noe
8 laleutik. 'Ari geus kitoe, di sakoeriling
tanah, lahiran Pangeran, djalmana bakal dibasmi doewa bagian, hos paraeh;
dĕmi noe sapĕrtiloe deui mah bakal di-
9 karikeun. 'Ari eta noe sapĕrtiloe teja
koe kami rek disina njorang seuneu,
sarta rek dibĕsot, sapĕrti ngabĕsot perak, [b] djeung rek ditjoba, sapĕrti njoba
ĕmas; nja eta noe pinjambateun kana
djĕnĕngan kami, sarta koe kami tangtoe dikaboel; [c] kami bakal njĕboet: Eta
teh oemat kami; ari eta bakal njĕboet:
Pangeran teh Allah koering.

*a* Mat. 26:31. *b* 1 Petr. 1:7. *c* Hos. 2:23.

## PASAL 14.

Masing njaho, pidatangeun hidji poë
Pangeran, didinja djarahan ti maneh
bakal dibagi-bagikeun di tĕngah maneh.
2 'Karana [a] kami bakal ngoempoelkeun
sakabeh bangsa kapir ka Jĕroesalem
baris mĕrangan; tangtoe nagara teh dibeunangkeun, [b] imah-imahna dirampogan, djeung awewe-awewena diparaksa;
ari djalma eusi nagara noe saparo piboedaleun, asoep ka pangbojongan, dĕmi sesana
djalma-djalma noe di djĕro nagara moal
3 dibasmi. 'Ladjĕng Pangeran mijos, mĕrangan ka eta bangsa kapir, sakoemaha panganggona mĕrangan dina poëan
4 djoerit. 'Dina poëan eta [c] dampalna

pingadĕgeun dina loehoer goenoeng Dje-
toen, noe di hareupeun Jĕroesalem, ti
wetan; seug eta goenoeng Djetoen beu-
lah ti tĕngahna, ka wetan djeung ka
koelon, ngadjadi lĕbak gĕde katjida; sa-
beulah eta goenoeng moendoer ka kaler,
ari noe sabeulah deui mah ka kidoel.
5 'Boer maraneh kalaboer, djalan eta lĕ-
bak goenoeng kami; wantoe lĕbak goe-
noeng teh pinĕpieun ka Asel; ari pika-
boereun maraneh nja sakoemaha mara-
neh kaboer bawaning sijeun koe [d] lini,
keur djaman Oesia, radja Joeda teja;
nja didinja pisoempingeun Pangeran,
Allah kaoela; [e] ari sadajana para soetji
6 ngiring ka andjeun. 'Ari geus kitoe, dina
poëan eta tjaäng teu montjorong teu
7 soerĕm; 'nja djadi poë noenggal eta teh,
ngan Pangeran noe oeninga, lain beu-
rang lain peuting; dĕmi geus kitoe, keur
8 wantji boerit braj tjaäng. 'Ari geus ki-
toe, dina poëan eta [f] ti Jĕroesalem bidjil
tjai kahiroepan; noe saparo ngotjor ka
laoet wetan, ari noe saparo deui mah
ka laoet koelon; dina oesoem panas
djeung dina oesoem tiris majĕng bae.
9 'Harita Pangeran djoemĕnĕng radja,
ngareh salĕganing boemi. Dina mangsa
eta Pangeran teh hidji, djeung padjĕ-
10 nĕnganana hidji. 'Ari salĕgana tanah
ijeu bakal ganti roepa, nja djadi sapĕrti
tanah lapang, ti sĕmĕt Geba tĕpi ka
Rimon, anoe kidoeleun Jĕroesalem; anoe
matak Jĕroesalem teh [g] noenggiring,
sarta pimatoeheun dina pĕrnahna, ti sĕ-
mĕt lawang Binyamin tĕpi ka lĕbah la-
wang heubeul, tĕpi ka lawang Djoeroe,
djeung ti papanggoengan Hananel tĕpi
11 ka pamĕrĕsan radja. 'Sarta djalma pi-
maratoeheun di djĕro eta nagara; djeung
[h] moal aja deui sapaeun; [i] estoe Jĕroe-
12 salem pingĕnggoneun sĕuang ati. 'Djeung
deui kijeu balahi, noe koe Pangeran ba-
kal dikeunakeun ka sakabeh bangsa,
noe mĕrangan ka Jĕroesalem teja: da-
gingna disina ngaboeroekan keur eta
nangtoeng keneh, djeung panonna nga-
boeroekan dina kongkolakna, sarta le-
tahna ngaboeroekan dina soengoetna.
13 'Djeung deui dina poëan eta piajaeun
goedjroed ti Pangeran bangĕt katjida
di maranehanana; kĕk silih-tjĕkĕl leu-
ngeun batoer pada batoer, bari nga-
djoengdjoengkeun leungeun, djĕdak ka
14 leungeun batoer. 'Samalah [j] Joeda ge
pimĕranganeun di Jĕroesalem. Tidinja
dikoempoelkeun kamoektian sakabeh
bangsa kapir anoe sakoeriling, ĕmas-
perak djeung papakean, loba teu kira-
15 kira. 'Pon kitoe keneh pibalahieun koeda,
bigal, onta reudjeung kalde, sakabeh
bae sasatoan anoe aja dina sakoer pa-
sanggrahan eta; nja sakoemaha balahi
anoe tadi teja.

*a* p. 12 : 3. *b* Jĕs. 13 : 16. *c* Lal. 1 : 11, 12. *d* Am. 1 : 1. *e* Joed. 14. *f* Jĕh. 47 : 1; Joël 3 : 18. *g* Jĕs. 2 : 2; p. 12 : 6. *h* Wahj. 22 : 3. *i* Jĕr. 33 : 16. *j* p. 12 : 2.

16 Ari geus kitoe, sakoer noe kari sa-
kabeh bangsa kapir anoe ngadatangan
ka Jĕroesalem teja, [a] nja eta bakal arin-
dit saban-saban taoen, sĕmbahijang ka
Radja, tĕgĕs ka Pangeran sawadya-balad,
sarta bari ngalakonan [b] pesta saoeng
17 bĕbĕtek teja. 'Dĕmi geus kitoe, mana-
mana sagala bangsa noe di boemi teu
indit ka Jĕroesalem, teu sĕmbahijang
ka Radja, tĕgĕs ka Pangeran sawadya-
balad mah, ka noe kitoe moal aja hoe-
18 djan. 'Djeung saoepama bangsa Mĕsir
hanteu indit, teu ngadeuheusan, ka eta
ge moal aja; noe piajaeun teh balahi,
anoe koe Pangeran bakal dikeunakeun
ka sagala bangsa, noe teu arindit, teu
ngalakonan pesta saoeng bĕbĕtek teja.
19 'Tah, kitoe pisiksaeun oerang Mĕsir,
djeung pisiksaeun sakabeh bangsa noe
teu arindit, teu ngalakonan pesta saoeng
20 bĕbĕtek. 'Dina mangsa eta sakoer gong-
seng koeda pimakeëun toelisan kijeu:
[c] SOETJI BADE PANGERAN; sarta ari da-
loeng-daloeng di gĕdong Pangeran pi-
djadieun sapĕrti [d] pangepret-pangepret
21 di hareupeun altar. 'Malah-malah sakoer
daloeng di Jĕroesalem djeung di tanah
Joeda pisoetjieun bade ka Pangeran
sawadya-balad; ari sakabeh djalma noe
sĕdja ngoerban pidaratangeun sarta nja-
rokot daloeng eta, bari seug diparake
ngoeloeb; sarta dina mangsa eta [e] moal
aja deui oerang Kanaän di djĕro gĕ-
dong Pangeran sawadya-balad.

*a* Jĕs. 66 : 23; p. 8 : 22. *b* 3 Moesa 23 : 34. *c* 2 Moesa 39 : 30. *d* 2 Moesa 27 : 3. *e* Wahj. 21 : 27; 22 : 15.

# KITAB NABI MALAKI.

## PASAL 1.

Ijeu [a] teh babawaän pangandika Pangeran ka Israil, koe lantaran Malaki.

*a* Djak. 12 : 1.

2 Kami miasih ka maraneh, timbalan
Pangeran. Dĕmi tjarek maraneh mah:
Dina naon andjeun miasih teh ka koering? Ari Esaoe teja lain doeloer Jakoeb? lahiran Pangeran; padahal [a] kami
3 miasih ka Jakoeb, 'dĕmi ka Esaoe mah
kami migeuleuh, sarta [b] goenoeng-goenoengna koe kami geus didjadikeun soewoeng, djeung milikna dipaparinkeun
4 ka adjag-adjag tĕgal lĕga. 'Sangkilang
bangsa Edom dek ngomong: Aing teh
ĕnja diboerak-barik, tatapi noe tararikolot koe aing dek diadĕgkeun deui:
kijeu timbalan Pangeran sawadya-balad:
Lamoen eta ngadĕgkeun, tangtoe koe
kami diroentoehkeun deui; sarta djalma
tangtoe pada njĕboet ka maranehanana:
Wĕwĕngkĕran kadorakaän; kitoe deui:
Bangsa noe dibĕndon koe Pangeran sa-
5 lalanggĕngna. 'Koe panon maraneh pikatendjoeün, sarta maraneh tangtoe ngaromong kijeu: Pangeran moegi diagoengkeun ka beh ditoeëun watĕs Israil!

*a* Roem 9 : 13. *b* Jĕr. 49 : 10, 17; Jĕh. 35 : 2—15.

6 Ari anak hormat ka bapa, badega
hormat ka djoeraganana. Tjik, lamoen
ĕnja kami teh [a] Rama, di mana hormatna ka kami? sarta lamoen ĕnja kami
teh Goesti, di mana sijeunna koe kami?
timbalan Pangeran sawadya-balad ka
maraneh, panghoeloe-panghoeloe, noe
pada njoemahkeun kana djĕnĕngan kami.
Dĕmi tjarek maraneh mah: Dina naon
koering njoemahkeun teh kana djĕnĕ-
7 ngan andjeun? 'Eta maraneh dina altar
kami sok ngahatoerkeun [b] kadaharan
rĕgĕd. Dĕmi tjarek maraneh mah: Dina
naon koering ngarĕgĕdkeun teh ka andjeun? Nja koe omongan maraneh noe
kijeu teja: Medja Pangeran teh matak
8 tjoewa. 'Sarta lamoen maraneh ngahatoerkeun [c] noe lolong baris koerban
peuntjitan, teu boga rasa goreng; djeung
lamoen ngahatoerkeun noe pengkor, atawa noe gĕring, teu boga rasa goreng.
Geura hatoerkeun noe kitoe ka bopati
maneh; koemaha bakal misoeka ka maneh, atawa narima ka maneh? timbalan
9 Pangeran sawadya-balad. 'Ari ajeuna,
geura pada noenoehoen ka pajoeneun
Allah, soepaja andjeunna mikoernija ka
oerang. Tah, kitoe hatoeran ti leungeun
maraneh; koemaha Allah pinarimaeun
ka maraneh? timbalan Pangeran sa-
10 wadya-balad. 'Saha bae lĕbah maraneh,
anggoer peundeutkeun panto kabah
djeung njeungeut altar kami teu poegoeh mah! Kami teu soedi ka maraneh,
timbalan Pangeran sawadya-balad; sarta
koerban kadaharan ti leungeun maraneh
11 koe kami teu dipikasoeka. 'Karana [d]
ti pangbidjilan panon-poë tĕpi ka pangsoeroepanana djĕnĕngan kami mĕngke
agoeng di lĕbah oerang kapir; sarta di
sambarang ĕnggon pasti pada ngahatoerkeun koerban seuseungitan kana
djĕnĕngan kami, kitoe deui koerban
kadaharan bĕrĕsih; karana djĕnĕngan
kami mĕngke agoeng di lĕbah oerang
kapir, timbalan Pangeran sawadya-ba-
12 lad. 'Dĕmi koe maraneh mah djĕnĕngan
kami dinistakeun koe omongan maraneh
noe kijeu teja: Medja Goesti teh rĕgĕd,
sarta hasilna, nja eta kadaharanana,
13 matak tjoewa. 'Djeung deui tjarek maraneh: Lah, matak poesing! toer maraneh sok soemeuhah noengkoelan eta,
timbalan Pangeran sawadya-balad; katoeroeg-toeroeg maraneh sok njanggakeun noe beunang ngarampas, noe pengkor, djeung noe gĕring. Kitoe maraneh
njanggakeun koerban kadaharan teh;
koemaha kami rek soeka nampa noe
kitoe ti leungeun maraneh? timbalan
14 Pangeran. 'Sing keuna panjapa djalma
noe ngabobodo, [e] boga noe djaloe dina
ingon-ingonna, ana nadar toeloej ngoerbankeun ka Goesti anoe tampadaksa!
Karana kami teh [f] Radja agoeng, timbalan Pangeran sawadya-balad; sarta
djĕnĕngan kami dipikasijeun koe oerang
kapir.

*a* 5 Moesa 32 : 6. *b* 3 Moesa 21 : 6. *c* 3 Moesa 22 : 20—22. *d* Djab. 113 : 3; Jĕs. 59 : 19. *e* 3 Moesa 22 : 18, 19. *f* Djab. 48 : 3.

PASAL 2.

Ari ajeuna, eh panghoeloe-panghoeloe!
2 dawoehan tadi teja ka maraneh. 'Oe-
pama maraneh [a] teu ngawaro, djeung
oepama koe maraneh hanteu dipadoeli,
teu njanggakeun hormat kana djĕnĕ-
ngan kami, timbalan Pangeran sawadya-
balad, eta kami tangtoe ka maraneh
ngadatangkeun panjapa, djeung kami
pinjapaeun ka sagala bĕrkah maraneh;
malah kami ĕnggeus njapa ka eta, sa-
3 bab maraneh teu padoeli. 'Masing nga-
njahokeun, kami rek ngalanat binih tina
sabab maraneh, djeung kami rek nga-
woerkeun [b] tai ka beungeut maraneh,
nja eta tai koerban pesta maraneh;
sarta maraneh ĕngke aja noe mawa
4 dibarĕngkeun djeung eta. 'Didinja ma-
raneh tangtoe nganjahokeun, jen kami
noe ngadatangkeun dawoehan kitoe ka
maraneh, soepaja pĕrdjangdjian kami
tĕtĕp ka Lewi, timbalan Pangeran sa-
5 wadya-balad. 'Ari [c] pĕrdjangdjian kami
ka Lewi teja, noe dipalar nja hiroep
nja kasĕnangan; eta doewa pĕrkara di-
paparinkeunana koe kami ka dinja soe-
paja sijeuneun; nja djadi sijeuneun koe
kami, sarta adjriheun tina sabab djĕ-
6 nĕngan kami. 'Ari toret noe sajakti aja
dina soengoetna, sarta dina biwirna teu
kapanggih kagorengan; estoe loemam-
pah reudjeung kami di djĕro kasĕna-
ngan sarta di djĕro kaestoean, djeung
loba pisan noe koe eta ditobatkeun,
7 balik tina kadorakaän. 'Karana biwir
panghoeloe noe koedoe nĕtĕpkeun ka-
njaho, sarta mistina djalma narejangan
toret ka soengoet panghoeloe; wantoe
eta noe djadi piwarangan Pangeran sa-
8 wadya-balad. 'Dĕmi maraneh mah geus
pada njalingkir ti djalan; loba pisan
noe koe maraneh geus [d] ditaradjong-
keun dina toret; ari [e] pĕrdjangdjian Lewi
teja koe maraneh geus diroeksak, tim-
9 balan Pangeran sawadya-balad. 'Koe
sabab eta maraneh sabalikna koe kami
geus didjadikeun [f] matak tjoewa nja
harina di hareupeun sakabeh djalma-
djalma, toeroet sakoemaha lampah ma-
raneh teu ngestoekeun djalan kami,
djeung lampah pilih-kasih dina mĕta-
keun toret.

*a* 5 Moesa 28 : 15. *b* 2 Moesa 29 : 14. *c* 4 Moesa 17; 5 Moesa 33 : 8—11. *d* Jĕr. 18 : 15. *e* Nĕh. 13 : 29. *f* p. 1 : 7, 12.

10 Naha oerang sakabeh teh lain toeng-
gal [a] sarama? lain Allah hidji bae noe
ngadjadikeun ka oerang? Na koe naon
oerang silih-tjidraän doeloer pada doe-
loer, matak nganistakeun pĕrdjangdjian
11 karoehoen oerang? 'Joeda milampah tji-
dra, sarta di Israil djeung di Jĕroesa-
lem pada migawe kagiroekan; karana
Joeda nganistakeun kasoetjian Pange-
ran, noe dipikaäsih, sarta boga pama-
djikan ka anak aällahan bangsa sedjen.
12 'Djalma noe milampah kitoe teh tangtoe
koe Pangeran dibasmi nja noe nanjaän
nja noe nembalan, dieuweuhkeun ti hi-
mah-himah Jakoeb, katoet noe njang-
gakeun koerban kadaharan ka Pangeran
13 sawadya-balad. 'Ijeu sapĕrkara deui sok
dipigawe koe maraneh, jen altar Pa-
ngeran koe maraneh disina kalipoetan
koe tji-panon, koe tjeurik djeung ha-
harĕgoengan, datang ka andjeunna teu
kĕrsaeun deui ningali kana koerban ka-
daharan, soemawonna aja manah njan-
14 dak ti leungeun maraneh. 'Dĕmi tjarek
maraneh: Pĕrkara naon? Pĕrkara kijeu,
jen Pangeran geus njaksian di antara
maneh djeung [b] pamadjikan maneh ti
ngongora, noe koe maneh ditjidraän,
toer eta teh batoer maneh, nja pama-
15 djikan pĕrdjangdjian maneh. 'Naha Pa-
ngeran lain ngadamĕl hidji bae, sana-
djan langkoeng nja kagoengan roh?
Djeung koe naon ngan sahidji? Noe di-
pandang bibit ti Allah. Mana sing ijatna
ka roh maraneh, djeung oelah rek njidra
16 ka pamadjikan maneh ti ngongora. 'Ka-
rana kami [c] migeuleuh kana hal njĕ-
rahkeun, timbalan Pangeran, Allah Is-
rail; kitoe deui ka noe ngalipoetan pa-
pakeanana koe panganijaja, timbalan
Pangeran sawadya-balad. Mana sing ijat-
na ka roh maraneh, soepaja oelah mi-
lampah tjidra.

*a* p. 1 : 6. *b* Jĕs. 54 : 6. *c* Mat. 19 : 8.

17 Maraneh sok ngabaroebahkeun ka Pa-
ngeran koe omongan maraneh. Dĕmi
tjarek maraneh mah: Dina naon koe-
ring ngabaroebahkeun teh? Nja koe
omongan maraneh noe kijeu teja: [a] Saha-
saha noe migawe goreng, nja hade di
pajoeneun Pangeran, sarta andjeunna
misoeka ka noe kitoe; djeung deui:
Di mana Allah noe njĕpĕng hoekoem?

*a* p. 3 : 14, 15.

PASAL 3.

Masing nganjahokeun, [a] kami miwa-
rangan malaikat kami, anoe bakal
njadijakeun djalan saheulaeun kami; ari
eta Goesti, noe dipikahajang koe mara-
neh, ngadak-ngadak pidatangeunana ka
kabahna, tĕgĕs Malaikat pĕrdjangdjian,
noe dipikasoeka koe maraneh teja. Ma-
sing njaho, ĕngke datang, timbalan Pa-
2 ngeran sawadya-balad. 'Tatapi saha noe
pibisaeun tahan kana poëan datangna,
djeung saha noe pibisaeun tagĕn dina
mangsa ngebrehna? Karana eta Goesti
sapĕrti seuneu kamasan, djeung sapĕrti
3 saboen toekang njeuseuh. 'Bakal tjalik
[b] ngalĕboer djeung ngabĕrĕsihan perak,
nja ngabĕrĕsihan anak-intjoe Lewi, di-
barĕsot sapĕrti ĕmas-perak; geus kitoe
anak-intjoe Lewi tangtoe ngahatoerkeun
koerban kadaharan ka Pangeran kala-
4 wan kabĕnĕran. 'Didinja koerban kada-
haran ti Joeda djeung Jĕroesalem tang-
toe dipikasĕdĕp koe Pangeran, tjara keur
djaman baheula, djeung sapĕrti keur ta-
5 oen koena-koena. 'Sarta kami ĕngke
ngadeukeutan ka maraneh pikeun nga-
hoekoeman; djeung kami tangtoe djadi
saksi kĕntjĕng, ngadoedoeh ka sakoer
[c] toekang sihir, ka sakoer [d] noe nga-
ranjed, ka sakoer noe soempah bohong,
ka sakoer noe ngaĕrol kana koelian
djalma boeboeroeh, sarta nganijaja ka
randa djeung ka pahatoe, kitoe deui
ka sakoer noe njoentroengkeun semah
[ti kaädilan], djeung teu sarijeun koe
kami, timbalan Pangeran sawadya-ba-
6 lad. 'Karana ijeu kami Pangeran [e] teu
keuna owah-gingsir, noe matak mara-
neh, anak-intjoe Jakoeb! hanteu datang
ka bejak. *a* Mat. 11 : 10; Mark. 1 : 2. *b* Jĕh. 22 : 22.
*c* Mik. 5 : 11. *d* Jĕr. 7 : 9. *e* 1 Sam. 15 : 29; Jak. 1 : 17.

7 Ti djaman karoehoen maraneh pisan
maraneh sok njalingkir bae ti pikoekoeh
kami, sarta hanteu diestoekeun koe ma-
raneh. [a] Geura baralik ka kami, ari
kitoe mah kami tangtoe balik ka ma-
raneh, timbalan Pangeran sawadya-ba-
lad. [b] Dĕmi tjarek maraneh mah: Dina
8 naon koering baralik teh? 'Naha ma-
noesa wani ngarinah ka Allah? karana
maraneh pada ngarinah ka kami. Dĕmi
tjarek maraneh mah: Dina naon koe-
ring ngarinah teh ka andjeun? Dina [c]
pĕrpoeloehan djeung dina koerban ha-
9 toeran. 'Noe matak maraneh [d] dikeu-
naän panjapa, sabab maraneh ngarinah
10 bae ka kami, sabangsa kabeh. 'Koedoe
pada nganteurkeun sagala pĕrpoeloehan
ka goedang doenya-brana, soepaja di
gĕdong kami aja hakaneun; sarta kami
tjoba koe maraneh lantaran kitoe, tim-
balan Pangeran sawadya-balad; moal
gagal maraneh koe kami dipangmoe-
kakeun [e] djandela langit, bari ngoetjoer-
keun bĕrkah ka maraneh, datang ka
11 teu mahi piĕnggoneunana. 'Djeung kami
tina sabab maraneh tangtoe ngalanat
ka noe rek njatoean; moal koengsi nga-
roeksak kana hasil taneuh maraneh;
sarta tangkal anggoer di kĕbon maraneh
moal boeroeng deui, timbalan Pangeran
12 sawadya-balad. 'Djeung sakabeh oerang
kapir [f] tangtoe njarĕboet maraneh bag-
dja; karana maraneh pidjadieun tanah
matak soeka, timbalan Pangeran sawad-
ya-balad. *a* Djak. 1 : 3. *b* p. 1 : 7. *c* 2 Moesa 29 : 28;
3 Moesa 27 : 30. *d* p. 2 : 2. *e* 2 Radj. 7 : 2. *f* 5 Moesa 33 : 29.

13 Omongan maraneh sok heuras nga-
lawan kami, timbalan Pangeran. Dĕmi
tjarek maraneh mah: Koering ngaro-
14 mong naon, ngalawan andjeun? 'Tjarek
maraneh: [a] Taja gawena ngabakti ka
Allah; karana naon pioentoengeunana
ngadjaga kana djagaän Allah, sarta leum-
pang mĕsoem di pajoeneun Pangeran
15 sawadya-balad? 'Mana ajeuna noe koe
koela sakabeh disĕboet bagdja, nja eta
noe arangkoeh; tjatjakan noe migawe
kadorakaän sok diadĕgkeun; sanadjan
eta teh ngadodja ka Allah, geuning pada
16 rahajoe bae. 'Mangsa eta sakoer noe
ibadah ka Pangeran omong-omongan
batoer pada batoer; ari Pangeran nga-
rĕgĕpkeun, djeung ngadangoekeun, sarta
di pajoeneun andjeunna aja kitab pa-
ngeling-ngeling disĕratkeun, keur pi-
mangpaäteun noe aribadah ka Pangeran,
sarta malikir-mikir ka padjĕnĕnganana.
17 'Ari eta teh pikagoenganeun kami, tim-
balan Pangeran sawadya-balad, [b] dina
poëan noe rek didamĕl koe kami; sarta
kami tangtoe wĕlas ka maranehanana,
sakoemaha djalma wĕlas ka anak noe
18 ngawoela ka manehanana. 'Didinja ma-
raneh tangtoe ganti pikir, ana narendjo
bedana noe bĕnĕr djeung noe doraka,
bedana noe ngabakti ka Allah djeung
noe hanteu ngabakti. *a* p. 2 : 17. *b* p. 4 : 3.

## PASAL 4.

Karana, masing njaho, poë teja ĕngke
datang, hoeroeng tjara pameuleuman;
harita sakabeh noe angkoeh djeung sa-
koer noe njijeun kadorakaän pidjadieun
[a] ibarat djarami, pada didoeroek koe
eta poë noe pidatangeun, timbalan Pa-
ngeran sawadya-balad; wani di mara-
nehanana teu ngarikeun akar, soema-
2 wonna dahan. 'Dĕmi keur maraneh noe
ibadah kana djĕnĕngan kami mah ĕngke
[b] mĕlĕtek sarangenge kabĕnĕran, mawa
kawasa ngawaloejakeun di djĕro djang-
djangna; toeloej maraneh pibaridjileun,
sarta loeloentjatan sapĕrti anak sapi
3 ka loewar ti kandang. 'Djeung maraneh
[c] bakal ngaridĕk-ngidĕk ka noe daro-
raka; karana pada pidjadieun lĕboe han-
dapeun dampal soekoe maraneh, [d] dina
poëan noe rek didamĕl koe kami teja,
timbalan Pangeran sawadya-balad.

*a* Jĕs. 47:14. *b* Loek. 1:78. *c* Jĕs. 26:6. *d* p. 3:17.

4 [a] Koedoe pada ngingĕtkeun ka toret
Moesa, abdi kami, noe koe kami ditim-
balkeun ka dinja di Horeb, lampahkeu-
neun sabangsa Israil, pikoekoeh-pikoe-
5 koeh djeung hoekoem-hoekoem. 'Masing
njaho, [b] kami miwarangan ka maraneh
nabi Elias, samemeh datang eta poë
Pangeran, [c] noe gĕde nja matak sijeun.
6 'Ari eta bakal malikkeun hate bapa ka
anak, kitoe deui hate anak ka bapana;
soepaja kami oelah ngadatangan nga-
gĕboeg ka boemi, ditoempĕskeun.

*a* 5 Moesa 4:10; 6:3. *b* Mat. 11:14; 17:10—13; Loek. 1:17. *c* Joël 2:31.

Tamat Pĕrdjangdjian Lawas.

# PĔRDJANGDJIAN ANJAR.

HARTOSNA

## SADAJANA KITAB

ANOE KASĔBAT

## INDJIL GOESTI OERANG JESOES KRISTOES.

Uitgegeven door het Nederlandsch Bijbelgenootschap.
Amsterdam.
1891.

# IJEU EUSINA KITAB PĔRDJANGDJIAN ANJAR.

# KITAB INDJIL SOETJI

ANOE DIKARANG KOE

# MATEOES.

---

## PASAL 1.

Ijeu kitab sadjarah [a] Jesoes Kristoes,
poetra Dawoed, sarta [b] poetra Ibra-
him.

*a* Loek. 3 : 23. *b* 1 Moesa 22 : 18.

2 Ibrahim poepoetra [a] Ishak, Ishak poe-
poetra [b] Jakoeb, Jakoeb poepoetra [c] Joe-
da djeung saderek-saderekna lalaki;
3 'Joeda poepoetra [d] Peres djeung Serah
ti Tamar, Peres poepoetra Hesron, Hes-
4 ron poepoetra Ram; 'Ram poepoetra [e]
Aminadab, Aminadab poepoetra Nah-
5 son, Nahson poepoetra [f] Salmon; 'Sal-
mon poepoetra Boas ti Rahab, Boas
poepoetra Obed ti Roet, Obed poepoetra
6 Isai; 'Isai poepoetra radja Dawoed.

*a* 1 Moesa 21 : 3. *b* 1 Moesa 25 : 26. *c* 1 Moesa 29 : 35; 49 : 8. *d* 1 Bab. 2 : 4, 5, 9. *e* 1 Bab. 2 : 10. *f* Roet 4 : 21.

Ari radja Dawoed poepoetra [a] Soeleman
7 ti pamadjikan Oeria; 'Soeleman poepoe-
tra [b] Rěhabam, Rěhabam poepoetra Abia,
8 Abia poepoetra Asa; 'Asa poepoetra Jo-
sapat, Josapat poepoetra Joram, Joram
9 poepoetra Oesia; 'Oesia poepoetra Jo-
tam, Jotam poepoetra Ahas, Ahas poe-
10 poetra Hiskia; 'Hiskia poepoetra Měnase,
Měnase poepoetra Amon, Amon poe-
11 poetra Josia; 'Josia poepoetra [c] Jěkonya
djeung saderek-saderekna lalaki, keur
mangsa rek [d] dibojong ka Baboel.

*a* 2 Sam. 12 : 24. *b* 1 Bab. 3 : 10. *c* 1 Bab. 3 : 15, 16. *d* 2 Radj. 24 : 8.

12 Děmi sanggeusna dibojong ka Baboel,
Jěkonya poepoetra [a] Saltiël, Saltiël poe-
13 poetra Sěroebabel; 'Sěroebabel poepoe-
tra Abioed, Abioed poepoetra Eljakim,
14 Eljakim poepoetra Asor; 'Asor poepoetra
Sadok, Sadok poepoetra Akim, Akim
15 poepoetra Elioed; 'Elioed poepoetra Ela-
sar, Elasar poepoetra Matan, Matan
16 poepoetra Jakoeb; 'Jakoeb poepoetra
[b] Joesoep, tjaroge Mariam; nja ti dinja
mědalna Jesoes, anoe disěboet Kristoes
teh.

*a* 1 Bab. 3 : 17; Esr. 3 : 2. *b* Loek. 1 : 27.

17 Ari sakabehna toeroenan ti watěs
Ibrahim dongkap ka Dawoed, opat wě-
las toeroenan; djeung ti watěs Dawoed
dongkap ka dibojong ka Baboel, opat
wělas toeroenan; kitoe deui ti watěs di-
bojong ka Baboel dongkap ka Kristoes,
opat wělas toeroenan.
18 Ari diowokeunana Jesoes Kristoes teh
kijeu: [a] Mangsa Mariam iboena keur ba-
bakalan djeung Joesoep, samemeh pa-
těpang, kapěndak njiram ti Roh Soetji.
19 'Děmi Joesoep, pitjarogeëunana, sarehna
djalma běněr sarta teu kěrsaeun ngawi-
rangkeun ka Mariam, noe matak sědjana
20 rek ninggalkeun ririkipan bae. 'Děmi
mangsa keur kitoe mamanahanana, beh
[b] hidji malaikat ti Pangeran nembongan
ka Joesoep dina impian, ngalahir kijeu:
Eh, Joesoep [c] poetra Dawoed! oelah ing-
gis njokot Mariam, pigeureuhaeun sam-
pejan; karana noe keur dibobotkeun teja
21 eta ti Roh Soetji. 'Sarta bakal ngowo-

keun hidji poetra pamĕgĕt; eta koe sam-
pejan koedoe didjĕnĕnganan [d] Jesoes;
karana [e] bakal njalamĕtkeun oematna
22 tina dosa-dosana. 'Ari eta sakabehna
boekti, soepaja kalaksanakeun noe geus
diandikakeun ti Pangeran koe lantaran
23 nabi teja, kijeu pangandikana: [f] 'Masing
njaho, landjang teh bakal njiram, sarta
ngadjoeroekeun hidji anak lalaki, eta
bakal dingaranan Imanoeël; tĕgĕsna, ari
disalin basana: Allah njarĕngan oerang.
24 'Ana Joesoep geus tanghi tina sarena, toe-
loej ngalampahkeun sakoemaha noe dipi-
warang ka andjeunna koe malaikat ti Pa-
ngeran teja, nja njandak pigeureuhaeu-
25 nana. 'Sarta hanteu ditĕmahan dongkap
ka diowokeunana poetra njikalan teja;
eta toeloej didjĕnĕnganan Jesoes.

*a* Loek. 1:26—35. *b* p. 2:13. *c* Loek. 2:4. *d* Loek. 2:21. *e* Lal. 4:12. *f* Jĕs. 7:14.

## PASAL 2.

Sanggeusna Jesoes diowokeun [a] di na-
gara Bet-Lehem, tanah Joedea, keur
mangsa radja Herodes, djĕboel ka na-
gara Jĕroesalem saroemping boedjangga
2 ti tĕbeh wetan, 'ari salaoerna: Di mana
[b] radja oerang Jahoedi, anoe anjar dio-
wokeun teh? karana kaoela di tĕbeh
wetan geus pada nendjo [c] bentangna,
3 sarta daratang sĕdja saroedjoed.'Barang
kadangoe koe radja Herodes, njĕblak;
kitoe deui sanagara Jĕroesalem kabeh.
4 'Gantjang radja ngoempoelkeun sadaja-
na panghoeloe agoeng reudjeung ahli-
ahli kitab bangsa eta, bari mariksakeun
di mana Kristoes bakal diowokeunana.
5 'Ari pihatoerna: Di [d] Bet-Lehem bilangan
Joedea; karana geus disĕratkeunana
6 koe nabi nja kijeu: 'Ari maneh, Bet-Lehem,
di tanah Joeda! moal pangleutik-leutikna
di sadjĕro radja-radja Joeda; karana nja
ti maneh pisoempingeun Panoetan, anoe
7 bakal ngangon oemat kami Israil. 'Geus
kitoe eta boedjangga teja disalaoer koe
Herodes ririkipan, sarta mariksakeun
ka dinja gĕmĕt pisan, waktoe iraha ka-
8 tembongna eta bentang teja. 'Tidinja
dipiwarang ka Bet-Lehem; ari lahirna:
Geura mijang, talengteng eta moerang-
kalih sing gĕmĕt pisan; oepama geus
kapanggih, koedoe poepoelih ka kami,
sangkan kami oge datang soedjoed ka
9 dinja. 'Dĕmi eta geus ngareungeu radja,
toeloej arangkat; beh bentang, noe ka-
tendjo di tĕbeh wetan teja, leumpang
ti heulaeunana, datang ka ngarandĕg
di loehoereun ĕnggon moerangkalih teja.
10 'Mangsa naringali bentang teh, kalang-
11 koeng-langkoeng aratoheunana. 'Tidinja
arasoep ka boemi, kapĕndak eta moe-
rangkalih djeung Mariam iboena; brĕk
pada mĕndĕk, saroedjoed ka dinja; geus
kitoe moeka radja-branana, [e] seug njang-
gakeun pangabakti, ĕmas, doepa reu-
12 djeung moer. 'Sanggeusna meunang pi-
toedoeh ti Allah dina impian, oelah
baralik deui ka Herodes, toeloej ma-
roelang ka nagarana, njorang djalan
sedjen.

*a* Loek. 2:4. *b* Loek. 1:33. *c* 4 Moesa 24:17. *d* Mik. 5:1; Joh. 7:42. *e* Djab. 72:10, 15.

13 Mangsa geus arangkat, beh [a] hidji
malaikat ti Pangeran nembongan ka
Joesoep dina impian, ngalahir kijeu:
Geura tanghi, tjandak eta moerangkalih
reudjeung iboena, toeloej kaboer ka
Mĕsir; di dinja bae nja aja tĕpi ka di-
poepoelihan deui koe kami; karana He-
rodes bakal nejangan eta moerangkalih,
14 sĕdja dek maehan. 'Ladjĕng Joesoep
tanghi, njandak eta moerangkalih djeung
iboena ti peuting, geus kitoe angkat
15 ka Mĕsir. 'Ari tjalikna di dinja dongkap
ka maotna Herodes; soepaja kalaksa-
nakeun noe geus diandikakeun ti Pa-
ngeran koe lantaran nabi teja, kijeu
pangandikana: [b] Poetra kami koe kami
16 geus disaoer ti Mĕsir. 'Mangsa kamanah
koe Herodes, jen ditjidraän koe boe-
djangga-boedjangga teja, bĕndoe kali-
wat-langkoeng, toeloej miwarangan nga-
gĕmpoer sakabeh baroedak lalaki anoe
aja di Bet-Lehem sawĕwĕngkĕranana,
anoe oemoer doewa taoen ka handap,
noeroetkeun waktoe beunang mariksa
17 ti boedjangga-boedjangga teja. 'Didinja
kalaksanakeun noe geus dilahirkeun koe
18 nabi Jĕrmia teja, kijeu lahirna: [c] 'Di
nagara Ramah kadenge sowara, djĕdjĕ-
ritan, tjeurik sarta gĕgĕroengan rosa;
Rahel njeungtjeurikan anak-anakna, sar-
ta teu daekeun dioepahan, sababna geus
teu aja.

*a* p. 1:20. *b* Hos. 11:1. *c* Jĕr. 31:15.

19 Dĕmi mangsana Herodes geus maot,
beh hidji malaikat ti Pangeran nem-
bongan ka Joesoep dina impian, keur
20 aja di Mĕsir, 'ari lahirna: Geura tanghi,
tjandak eta moerangkalih reudjeung

iboena, geus kitoe bral moelih ka tanah
Israil; karana sakoer noe ngarah pati
21 moerangkalih teja, geus paraeh. 'La-
djĕng Joesoep tanghi, njandak eta moe-
rangkalih djeung iboena, tidinja soem-
22 ping ka tanah Israil. 'Tatapi barang
ngareungeu bedja, jen Arhelaoes djĕ-
nĕng radja di Joedea, ngagantian He-
rodes ramana, sijeuneun Joesoep teh
angkat ka dinja; dĕmi geus nampa pi-
toedoeh ti Allah dina impian, ladjĕng
23 angkat kana wĕwĕngkĕran Galilea.'Geus
soemping, ladjĕng tjalik di nagara noe
ngaran [a] Nasaret; soepaja kalaksana-
keun noe geus dilahirkeun koe para
nabi, jen andjeunna bakal disĕboet [b]
Nasarani. *a* Loek. 2 : 4, 39. *b* Jĕs. 53 : 3; Joh. 1 :46.

## PASAL 3.

Dina mangsa eta soemping [a] Johannes
toekang ngabanjoe, sarta ngawoeroek
2 di tĕgal lĕga Joedea.'Ari lahirna: [b] Geura
tarobat; karana karadjaän sawarga geus
3 deukeut. 'Karana nja eta noe geus di-
lahirkeun koe nabi Jĕsaja, kijeu lahirna:
[c] Aja sowara noe njĕloek di tĕgal lĕga
kijeu: Geura njadijakeun pidjalaneun
Pangeran, geura ngalĕmpĕngkeun dja-
4 lan-djalan andjeunna. 'Dĕmi Johannes
teja [d] panganggona boeloe onta, ari
angkengna nganggo beulitan koelit, ka-
daharanana [e] simeut djeung madoe leu-
5 weung. 'Tidinja oerang Jĕroesalem,
djeung satanah Joedea, kitoe deui tanah
anoe sakoeriling tji Jordan, pada boe-
6 dal moeroeboel ka Johannes; 'sarta toe-
loej koe Johannes dibaranjoean ka tji
Jordan, bari pada ngakoekeun dosa-
7 dosana. 'Mangsa ningali loba [f] ahli pa-
risi djeung ahli sadoeki daratang ka
pangbanjoena, ladjĕng dilahiran kijeu:
Eh, [g] anak oraj wĕlang! saha noe geus
noedoehkeun ka maraneh njingkiran
8 bĕbĕndoe noe mĕngke datang? 'Manana
geura ngabaridjilkeun boewah-boewah
9 anoe tĕroes djeung pĕrtobat. 'Djeung
maraneh oelah aja pikir dek ngaromong
di djĕro hate: [h] Nja Ibrahim rama aing;
karana kami ngabedjakeun ka maraneh,
jen Allah ijasaeun ngadjadikeun anak-
10 anak keur Ibrahim tina eta batoe. 'Sa-
malah kampak geus disandingkeun dina
akar tatangkalan; [i] nja oenggal-oeng-
gal tangkal noe teu baroewahan noe
hade, tangtoe ditoewar, toeloej dialoeng-
11 keun kana seuneu. 'Ari kami mah [j] nga-
banjoean soteh ka maraneh koe tjai
bae, soepaja tarobat; tatapi anoe soem-
ping pandeurieun kami, eta langkoeng
kawasa ti batan kami, kami hanteu
lajak mangmawakeun taroempah-ta-
roempahna atjan; nja eta noe bakal
ngabanjoean ka maraneh koe Roh Soetji
12 sarta koe seuneu. 'Ari pananganana
njandak [k] njiroena, bakal napi beunang
ngirikna; tarigoena bakal dikoempoel-
keun kana koedang, ari hoeoet mah
bakal dihoeroe koe seuneu noe teu beu-
nang dipareuman. *a* Mark. 1 : 4; Loek. 3 : 2.
*b* p. 4 : 17. *c* Jĕs. 40 : 3; Joh. 1 : 23. *d* 2 Radj. 1 : 8.
*e* 3 Moesa 11 : 22. *f* p. 22 : 23; 23 : 2. *g* p. 23 : 33.
*h* Joh. 8 : 33. *i* p. 7 : 19. *j* Joh. 1 : 26; Lal. 1 : 5;
2 : 3, 4. *k* Jĕr. 15 : 7.
13 Geus kitoe [a] Jesoes soemping ti Galilea
ka tji Jordan, ka Johannes, kĕrsana
14 hojong dibanjoean. 'Dĕmi koe Johannes
dihalangan, bari kijeu oendjoekanana:
Anggoer simkoering noe kĕdah diba-
njoean koe andjeun; naha andjeun wĕt
15 soemping ka simkoering? 'Tatapi Jesoes
ngawalon, kijeu lahirna: Eta kadjeun;
karana oerang pada kawadjiban sakitoe,
ngestokeun sakoer kabĕnĕran. Toeloej
16 Johannes ngiringan. 'Sanggeusna Jesoes
dibanjoean, harita keneh bandjat ti djĕro
tjai; doemadakan, andjeunna dipangmoe-
kakeun langit; ladjĕng ningali [b] Roh
Allah loengsoer sapĕrti djapati, ning-
17 gang ka salira andjeunna; 'sarta, doe-
madakan, aja gĕntra ti langit, pangan-
dikana kijeu: [c] Nja ijeu Poetra kami
noe kaäsih, anoe dipikarĕsĕp koe kami.
*a* Mark. 1 : 9. *b* Joh. 1 : 32. *c* p. 12 : 18; 17 : 5;
2 Petr. 1 : 17.

## PASAL 4.

Geus kitoe [a] Jesoes ditjandak koe Roh
ka tĕgal lĕga, soepajana digoda koe
2 Iblis. 'Ari geus saoem [b] opat poeloeh
poë opat poeloeh peuting lilana, ahir-
3 ahir palajeun toewang. 'Tidinja toekang
ngagoda teh njampeurkeun ka Jesoes,
oendjoekanana kijeu: Lamoen ĕnja an-
djeun Poetra Allah, geura piwarang eta
4 batoe-batoe sina djaradi roti. 'Ari Je-
soes ngawalon, kijeu lahirna: Geus di-
oengĕlkeun dina Kitab kijeu: [c] Manoesa
teh moal hiroep koe roti woengkoel,
istoening koe oenggal-oenggal pangan-
dika, noe ka loewar ti lambe Allah.

5 'Geus kitoe Jesoes koe Iblis dibawa ka
[d] nagara soetji teja, sarta diteundeun
6 dina poentjak kabah; 'bari oendjoekan
kijeu: Lamoen ĕnja andjeun Poetra Al-
lah, tjik geura ngaragragkeun andjeun;
karana geus dioengĕlkeun dina Kitab,
[e] jen Pangeran bakal nimbalan ka para
malaikatna tina pĕrkawis andjeun, soe-
paja njarangga ka andjeun, sangkan
dampal andjeun oelah koengsi tigas-
7 roek kana batoe. 'Ngalahir Jesoes ka
dinja: Aja deui noe geus dioengĕlkeun
kijeu: [f] Maneh oelah dek njoba ka Pa-
8 ngeran, Allah maneh. 'Seug deui koe
Iblis dibawa ka sahidji goenoeng anoe
loehoer katjida, sarta ditoedoeh-toedoeh-
keun ka sakabehna karadjaän alam-
9 doenya reudjeung kamoeljaänana; 'bari
oendjoekan kijeu: Eta sakabehna pĕr-
kawis, kaoela sĕdja njanggakeun ka an-
djeun, lamoen andjeun kĕrsa mĕndĕk
10 njĕmbah ka kaoela. 'Ladjĕng Jesoes nga-
lahir ka dinja: Geura los, Setan! karana
geus dioengĕlkeun dina Kitab kijeu:
[g] Maneh koedoe njĕmbah ka Pangeran,
Allah maneh, djeung koedoe ngabakti
11 ngan woengkoel ka andjeunna bae. 'Geus
kitoe Iblis teh oendoer bae; djĕboel
malaikat ngadareuheusan sarta ngala-
lajanan ka Jesoes. *a* Mark. 1 : 12; Loek. 4 : 1; Ibr. 4 : 15. *b* 2 Moesa 34 : 28; 1 Radj. 19 : 8. *c* 5 Moesa 8 : 3. *d* Nĕh. 11 : 1. *e* Djab. 91 : 11, 12. *f* 5 Moesa 6 : 16. *g* 5 Moesa 6 : 13; 10 : 20.

12 Sanggeus Jesoes ngadangoe warta, [a]
jen Johannes geus disĕrahkeun, ladjĕng
13 moelih deui ka Galilea. 'Ari Nasaret
ditilar, nja ngalih ka Kapernaoem, noe
pĕrnahna di sisi laoet, tĕpoeng-watĕs
14 Sĕboeloen djeung Naptali; 'soepaja ka-
laksanakeun noe geus dilahirkeun koe
15 nabi Jĕsaja teja, kijeu lahirna: [b] 'Ari
tanah Sĕboeloen djeung tanah Naptali,
djalan mapaj laoet, peuntaseun tji Jor-
16 dan, Galilea oerang kapir. 'Ari bangsa
noe dijoek di noe poëk, geus nendjo
tjahaja hibar; sarta sakoer noe darijoek
dina tanah djeung kalangkang maot,
eta katodjo koe tjahaja.
*a* Mark. 1 : 14; Loek. 4 : 14. *b* Jĕs. 8 : 23; 9 : 1.

17 Tina mangsa harita Jesoes ngamimi-
tian ngawoeroek; ari lahiranana: [a] Geura
tarobat; karana karadjaän sawarga geus
deukeut. *a* p. 3 : 2; Mark. 1 : 15.
18 Mangsa [a] Jesoes keur angkat di sisi
laoet Galilea, ningali doewa djalma pada
saderek, nja eta [b] Simon, noe katĕlah
Petroes, djeung Andreas saderekna, keur
pada lintar di laoet; karana djadi palika.
19 'Geus kitoe dilahiran kijeu: Geura ngi-
ring ka kami; maraneh koe kami rek
20 didjijeun [c] palika djalma. 'Ari eta pada-
harita [d] ninggalkeun heurapna, seug
21 ngariring ka Jesoes. 'Barang geus la-
djĕng angkatna, ningali deui doewa
djalma pada saderek, nja eta [e] Jakoboes
poetra Sĕbĕdeoes, djeung Johannes sa-
derekna, araja dina parahoe reudjeung
Sĕbĕdeoes ramana, keur ngarajoeman
22 heurapna; toeloej disaoer. 'Ari eta pada-
harita ninggalkeun parahoe djeung ra-
mana, seug ngariring ka Jesoes.
*a* Mark. 1 : 16. *b* Joh. 1 : 42. *c* Jĕr. 16 : 16. *d* p. 19 : 27. *e* Loek. 5 : 10.

23 Geus kitoe Jesoes oedar-idĕr satanah
Galilea, bari ngawoeroek di masigit-
masigitna, sarta ngoewarkeun [a] Indjil
tina karadjaän teja, kitoe deui njageur-
keun sagala roepa panjakit djeung sa-
gala roepa kalaraän ka djalma-djalma.
24 'Ari pĕrkara Jesoes kaoewar-aerkeun
di sakoeriling tanah Sam; sarta djalma
pada njanggakeun ka andjeunna sakoer
noe garĕring, noe kataradjang roepa-
roepa panjakit djeung kanjĕri, anoe
kaäsoepan setan, noe sakalor, sarta noe
djingdjingeun; ladjĕng ditjalageurkeun.
25 'Djeung loba pisan djalma noe ngari-
ring ti Galilea, ti Dekapolis, ti Jĕroe-
salem, ti Joedea, djeung ti peuntaseun
tji Jordan. *a* Mark. 1 : 15.

## PASAL 5.

Mangsa katingali eta djalma-djalma,
Jesoes naek ka goenoeng; ari geus
linggih, moerid-moerid pada ngadeuheu-
2 san. 'Ladjĕng ngĕngahkeun lambena,
ngawoeroek ka darinja; ari lahiranana:
3 [a] Salamĕt anoe malarat soekmana; ka-
rana eta noe pibogaeun karadjaän sa-
warga. *a* Loek. 6 : 20.
4 Salamĕt anoe prihatin; karana eta
noe bakal dililipoer.
5 Salamĕt anoe sareh; [a] karana eta noe
bakal kawarisan boemi. *a* Djab. 37 : 11.
6 Salamĕt anoe ponjo djeung [a] halab-
hab kana kabĕnĕran; karana eta noe
bakal diseubeuhan. *a* Sil. 21 : 21; Jĕs. 55 : 1.
7 Salamĕt anoe karoenjaän; karana eta
noe bakal dikaroenjaän deui.

8 Salamĕt [a] anoe bĕrĕsih hatena; ka-
rana eta noe bakal nendjo ka Allah.
*a* Djab. 24 : 3—5.
9 Salamĕt anoe soeka ngarapihkeun;
karana eta noe bakal disĕboetkeun poe-
tra Allah.
10 Salamĕt [a] anoe dikanijaja koe tina
kabĕnĕran teja; karana eta noe pibo-
11 gaeun karadjaän sawarga. 'Salamĕt ma-
raneh, [b] lamoen dihina-hina djeung di-
kanijaja, sarta pada ngoepat ka maraneh
koe sagala kagorengan, tatapi bohong,
12 nja tina sabab kami. 'Masing saroeka
sarta garĕrah; karana pigĕdeëun gan-
djaran maraneh di sawarga; karana [c]
nja kitoe nganijajana ka para nabi, anoe
heulaeun maraneh. *a* 2 Tim. 2 : 12; 1 Petr. 3: 14.
*b* 1 Petr. 4 : 14. *c* Lal. 7: 52.
13 Maraneh noe djadi oejah boemi. [a] Oe-
pama oejah leungit rasana, koe naon
dipangsetanana? geus taja gawena kana
naon-naon, ngan baris pitjeuneun bae,
14 idĕkeun djalalĕma. 'Maraneh noe djadi
damar doenya. Ari nagara noe di loe-
15 hoer goenoeng, moal bisa boeni. 'Moal
aja [b] noe njeungeut damar, ditoeroeban
koe gantang; geus tangtoe diteundeun
dina adjoegna, toeloej njaängan ka sa-
16 koer noe aja di imah. 'Nja kitoe deui
tjaäng maraneh koedoe tjaängkeun ka
hareupeun djalma-djalma, soepaja na-
rendjoëun panggawe maraneh noe hade,
[c] sarta ngaragoengkeun ka Rama ma-
raneh, anoe linggih di sawarga.
*a* Loek. 14 : 34. *b* Mark. 4 : 21. *c* 1 Petr. 2 : 12.
17 Oelah aja panjana kami datang teh
dek ngarobahkeun toret atawa para
nabi; pangdatang kami teh lain dek
ngarobahkeun, malah-malah dek nga-
18 boektikeun. 'Karana satĕmĕnna, kami
ngalahir ka maraneh: nĕpi ka waktoe
langit djeung boemi teh euweuh, [a] sa-
jota atawa sahidji tjĕtjĕk tina toret
teh moal datang ka euweuh, nĕpi kana
19 boektina eta sakabehna. 'Koe sabab eta,
saha-saha noe ngarobahkeun sahidji tim-
balan noe asoep pangleutikna, sarta bari
ngawoeroek kitoe ka djalma-djalma, eta
bakal disĕboetkeun noe pangleutikna
dina karadjaän sawarga; sabalikna saha-
saha noe ngalampahkeun sarta reudjeung
ngawoeroekna mah, eta bakal disĕboet-
20 keun gĕde dina karadjaän sawarga. 'Ka-
rana kami ngalahir ka maraneh: ari
kabĕnĕran maraneh teu ngoengkoelan ka
ahli kitab djeung ka ahli parisi mah,
maraneh teh hamo piasoepeun kana ka-
radjaän sawarga. *a* Loek. 16 : 17.
21 Maraneh geus ngadenge, jen djalma dja-
man baheula didawoehan kijeu: [a] Maneh
oelah maehan; ari noe maehan man-
22 djing disiksa koe hoekoem. 'Tatapi woe-
roek kami mah ka maraneh: saha-saha
noe ambĕk ka doeloerna taja lantaran,
[b] nja eta mandjing disiksa koe hoekoem;
djeung deui saha-saha ka doeloerna njĕ-
boetkeun si Boeroeng, nja eta mandjing
siksa rad agoeng; ari noe njĕboetkeun
si Edan, nja eta mandjing siksa seuneu
23 naraka. 'Koe sabab eta, samangsa ma-
neh mawa koerban maneh kana altar,
geus kitoe ras ingĕt, jen doeloer maneh
24 aja kangewa ka maneh, 'toenda koer-
ban teh di hareupeun altar, bral leum-
pang, [c] ngarapihan heula djeung eta
doeloer maneh, toeloej balik deui, seug
25 njanggakeun koerban teja. [d] 'Masing
geura ngahadean ka lawan maneh,
meungpeung keur di djalan keneh; oelah
koengsi maneh koe lawan teh diseleh-
keun ka djaksa, seug koe djaksa dise-
lehkeun ka patjalang, toeloej maneh
26 diasoepkeun ka pangberokan. 'Satĕmĕn-
na, kami ngalahir ka maneh: hamo ma-
neh ka loewar deui ti dinja, lamoen
tatjan poenah hoetang, tinggal sapeser
oge. *a* 2 Moesa 20 : 13; 3 Moesa 24 : 17. *b* 1 Joh. 3 : 15.
*c* Mark. 11 : 25. *d* Loek. 12 : 58.
27 Maraneh geus ngadenge, jen djalma
djaman baheula didawoehan kijeu: [a] Ma-
28 neh oelah ngaranjed. 'Tatapi woeroek
kami mah ka maraneh: saha-saha [b] noe
ngabilĕng ka awewe bawaning bogo-
heun, eta hoekoemna geus ngaranjed
djeung awewe teja di djĕro hatena.
29 [c] 'Oepama panon maneh katoehoe matak
titadjong ka maneh teh, geura tjokel,
pitjeun; karana mĕnding keneh roeksak
anggahota maneh sahidji, soepaja oelah
badan maneh sakoedjoer dialoengkeun
30 ka naraka. 'Djeung deui [d] oepama leu-
ngeun maneh katoehoe matak titadjong
ka maneh teh, geura potong, pitjeun;
karana mĕnding keneh roeksak angga-
hota maneh sahidji, soepaja oelah badan
maneh sakoedjoer dialoengkeun ka na-
raka. *a* 2 Moesa 20 : 14. *b* Aj. 31 : 1. *c* p. 18 : 9;
Mark. 9 : 47. *d* p. 18 : 8.

31 Aja deui noe geus didawoehkeun: [a]
Saha-saha noe njĕrahkeun pamadjikan,
koedoe merean soerat talak ka dinja.
32 'Tatapi woeroek kami mah ka maraneh:
[b] saha-saha noe njĕrahkeun pamadjika-
nana lain lantaran ngaranjed, nja eta
noe matak djadi ngaranjed pamadjika-
nana; djeung saha-saha ngawin popoto-
ngan, eta hoekoemna ngaranjed.

*a* 5 Moesa 24 : 1. *b* Loek. 16 : 18.

33 Nja kitoe deui maraneh geus ngadenge,
jen djalma djaman baheula didawoehan
kijeu: [a] Maneh oelah soempah tjidra;
ari soempah maneh teh koedoe ditĕtĕp-
34 keun ka Pangeran. 'Tatapi woeroek kami
mah ka maraneh: [b] papatjoewan oelah
rek saroempah; oelah soempah njĕboet
sawarga, karana nja eta [c] panglinggihan
35 Allah; 'oelah soempah njĕboet boemi,
karana nja eta [d] djodjodog dampalna;
oelah soempah njĕboet Jĕroesalem, ka-
rana nja eta [e] nagara Radja noe agoeng
36 teja. 'Djeung oelah soempah njĕboet si-
rah sorangan, karana maneh moal bisa
ngabodaskeun atawa ngahideungkeun
37 boeoek salambar-salambar atjan. 'Ari [f]
omong maraneh koedoe ĕnja, ĕnja; han-
teu, hanteu; anoe saleuwihna ti sakitoe,
nja eta datangna ti noe goreng.

*a* 3 Moesa 19 : 12. *b* Jak. 5 : 12. *c* Jĕs. 66 : 1.
*d* Jĕs. 66 : 1. *e* Djab. 48 : 3. *f* Jak. 5 : 12.

38 Maraneh geus ngadenge, jen geus di-
dawoehkeun kijeu: [a] Mata bajar mata,
39 hoentoe bajar hoentoe. 'Tatapi woeroek
kami mah ka maraneh: oelah dek nga-
lawan ka noe goreng; ari [b] ka noe nam-
piling ka pipi maneh noe katoehoe, so-
40 doran noe sabeulah deui. 'Djeung lamoen
aja djalma mĕrkarakeun ka maneh, dek
njokot badjoe maneh, bikeun deui ha-
41 roedoemna. 'Sarta lamoen aja noe mi-
roesa ka maneh teh leumpang sapal, sing
42 miloe doewa pal. 'Berean ka noe menta
ka maneh, djeung [c] oelah dek ngalijeus
ka noe rek ngindjeum ka maneh.

*a* 2 Moesa 21 : 24; 3 Moesa 24 : 20. *b* Sil. 24 : 29;
Loek. 6 : 29. *c* 5 Moesa 15 : 7.

43 Maraneh geus ngadenge, jen geus dida-
woehkeun kijeu: [a] Maneh koedoe njaäh
ka batoer maneh, ari ka moesoeh mah
44 koedoe geuleuh. 'Tatapi woeroek kami
mah ka maraneh: [b] koedoe njaäh ka
moesoeh-moesoeh maraneh; koedoe nga-
bĕrkahan ka noe njapa ka maraneh;
koedoe migawe kahadean ka noe geu-
leuh ka maraneh, djeung pangnarĕda-
keun ka noe neungteuinganan sarta nga-
45 nijaja ka maraneh; 'soepaja maraneh
pidjadieun poetra Rama maraneh anoe
linggih di sawarga; karana andjeunna
ngabidjilkeun panon-poë di loehoereun
djalma goreng sarta djalma hade, sarta
noeroenkeun hoedjan ka noe bĕnĕr
46 djeung ka noe doraka. 'Karana [c] lamoen
maraneh njaäh ka noe njaäh ka diri
maraneh, eta naon pigandjaraneunana
ka maraneh? Sanadjan toekang tjoeke
47 ge lain kitoe lampahna? 'Djeung deui
lamoen maraneh oeloek salam ngan ka
doeloer woengkoel, eta naon leuwihna
panggawe maneh teh ti noe sedjen?
Sanadjan toekang tjoeke ge lain kitoe
48 lampahna? 'Koe sabab eta, maraneh
koedoe sampoerna, sapĕrti sampoernana
Rama maraneh, anoe linggih di sawarga.

*a* 3 Moesa 19 : 18. *b* Sil. 25 : 21; Loek. 6 : 27;
1 Petr. 3 : 9. *c* Loek. 6 : 32.

## PASAL 6.

Maraneh sing hade-hade, oelah milam-
pah kabĕnĕran di hareupeun djalma-
djalma, ngarah katangen; ari kitoe mah
maraneh moal boga gandjaran ti Rama
maraneh, anoe linggih di sawarga.
2 Koe sabab eta, lamoen maneh njidĕ-
kahan, oelah ditarompetan, tjara noe
poera-poera lampahna di masigit-masi-
git sarta di loeloeroeng-loeloeroeng, ma-
lar dipoedji koe djalma-djalma. Satĕ-
mĕnna, kami ngalahir ka maraneh: noe
3 kitoe geus tarima gandjaranana. 'Bĕ-
nĕrna mah lamoen maneh njidĕkahan,
leungeun ti kentja oelah njahoëun ka
4 lampahna leungeun ti katoehoe; 'soe-
paja sidĕkah maneh masing boeni; ari
Rama maneh, anoe waspaos ka noe
boeni, [a] tangtoe ngabalĕs ka maneh di
noe negla.

*a* Loek. 14 : 14.

5 Djeung deui keur mangsa maraneh
nĕnĕda, oelah tjara noe poera-poera;
karana eta teh karĕsĕpna nĕnĕda bari
nangtoeng di masigit djeung dina pe-
pengkolan loeloeroeng, ngarah katangen
koe djalma-djalma. Satĕmĕnna, kami
ngalahir ka maraneh: noe kitoe geus
6 tarima gandjaranana. 'Bĕnĕrna mah
maneh, mangsa dek nĕnĕda, [a] koedoe
asoep ka pangkeng; ari geus meundeutan

panto maneh, toeloej nĕnĕda ka Rama
maneh, anoe linggih di noe boeni; dĕmi
Rama maneh, anoe waspaos ka noe
boeni, tangtoe ngabalĕs ka maneh di
7 noe negla. 'Sarta lamoen maraneh nĕ-
nĕda, [b] oelah rek tjelembeng, tjara
oerang kapir; panjanana bakal dikaboel
8 tina kalobaän omonganana. 'Koe sabab
eta, maraneh oelah tjara kitoe; karana
Rama maraneh langkoeng oeninga dina
kakoerangan maraneh, samemeh pek nĕ-
9 nĕda. 'Djadi maraneh nĕnĕda teh koedoe
kijeu: [c] Noen Ama, anoe linggih di sa-
warga! Djĕnĕngan Ama moegi sina di-
10 soetjikeun. 'Karadjaän Ama moegi sina
dongkap. Kĕrsa Ama moegi sina dilam-
pahkeun, sapĕrtos di sawarga, nja kitoe
11 deui di boemi. 'Moegi koering poë ijeu
dipaparin rĕdjĕki koering anoe pitjĕka-
12 peun. 'Sarĕng moegi ngahampoera kana
kasalahan koering, sapĕrtos koering oge
ngahampoera ka noe garadoeh kasala-
13 han ka koering. 'Moegi koering oelah
dilĕbĕtkeun kana panggoda, lĕrĕsna mah
moegi disalamĕtkeun ti noe goreng. Ka-
rana [d] nja Ama noe kagoengan kara-
djaän, sarĕng kawasa, sarawoeh kamoel-
14 jaän, salalanggĕngna. Amin. 'Karana
[e] lamoen maraneh ngahampoera ka djal-
ma kasalahanana, tanwande maraneh
oge dihampoera koe Rama maraneh,
15 anoe linggih di sawarga. 'Sabalikna, [f]
lamoen maraneh hanteu ngahampoera
ka djalma kasalahanana, maraneh oge
moal dihampoera koe Rama maraneh.

*a* Jĕs. 26 : 20. *b* 1 Radj. 18 : 28; p. 23 : 14. *c* Loek. 11 : 2.
*d* 1 Bab. 29 : 11. *e* Mark. 11 : 25. *f* p. 18 : 35.

16 Djeung deui samangsa maraneh poe-
wasa, [a] oelah koetjam-koetjĕm sĕmoe,
tjara noe poera-poera; karana eta teh
sok ngarobahkeun patoetna, ngarah poe-
wasana katangen koe djalma-djalma.
Satĕmĕnna, kami ngalahir ka maraneh:
noe kitoe geus tarima gandjaranana.
17 'Bĕnĕrna mah maneh, keur mangsa poe-
wasa, koedoe ngaminjakan sirah, sarta
18 sibeungeut; 'soepaja poewasa maneh teh
oelah katara koe djalma-djalma, ngan
koe Rama maneh bae, anoe linggih di
noe boeni; dĕmi Rama maneh, anoe
waspaos ka noe boeni, tangtoe ngabalĕs
ka maneh di noe negla. *a* Jĕs. 58 : 5, 6.
19 Maraneh [a] oelah rek ngoempoelkeun
radja-brana di ijeu boemi; di dinja teh
dihakan koe toko djeung koe tai-hijang,
sarta bangsat ngababah djeung maling;
20 'nja [b] koedoe ngoempoelkeun radja-
brana di sawarga keur maraneh; di dinja
mah moal dihakan koe toko djeung koe
tai-hijang, sarta bangsat moal ngababah
21 atawa maling. 'Karana di mana bae
ajana radja-brana maneh, nja di dinja
22 piajaeunana hate maneh oge. 'Ari [c]
panon teh, nja eta damar badan. Oepa-
ma panon maneh tjekas, tjaäng badan
23 maneh sakoedjoer. 'Sabalikna, oepama
panon maneh soerĕm mah, poëk badan
maneh sakoedjoer. Nja kitoe deui, oepa-
ma tjaäng anoe aja di djĕro maneh teh
24 poëk, tada teuing poëkna! [d] 'Moal aja
djalma noe bisa ngawoela ka doewa
djoeragan; karana geus tangtoe salah-
sahidji dipikageuleuh, anoe hidji deui
dipikanjaäh; atawa salah-sahidji dirakĕ-
tan, anoe hidji deui dipikangewa. Ma-
raneh moal bisa ngawoela ka Allah
25 djeung ka Mamon. 'Koe sabab eta, kami
ngawoeroek ka maraneh: [e] oelah rek
salĕmpang kana hiroep maraneh, tina
pĕrkara pihakaneun djeung pĕrkara pi-
inoemeun; atawa kana badan maraneh,
tina pĕrkara pipakeëun. Ari hiroep teh
naha lain leuwih ti batan kahakanan,
djeung badan teh lain leuwih ti batan
26 papakean? 'Geura arilikan sakoer ma-
noek awang-awang, tara njĕbarkeun
djeung tara diboewat, sarta tara nga-
koetan kana koedang; [f] geuning dipa-
raban bae koe Rama maraneh, anoe ling-
gih di sawarga. Ari maraneh koetan
27 lain leuwih pisan ti batan eta? 'Saha
pĕlĕbah maraneh anoe bisa nambahan
oemoer koe saästa, tina salĕmpangna?
28 'Djeung naha maraneh mana sok salĕm-
pang kana pipakeëun? Geura arawas-
keun pĕtana bakoeng di tĕgal, dina nga-
gĕdeanana; eta tara baranggawe, tara
29 nganteh; 'ari kami ngalahir ka maraneh:
sanadjan Soeleman oge, [g] sakitoe gĕde
kamoeljaänana, panganggona teu nĕpi
30 ka hidji eta kĕmbang bakoeng. 'Lamoen
djoekoet-djoekoet tĕgal, anoe aja poë
ijeu, [h] ari isoekna dialoengkeun ka pa-
meuleuman, koe Allah didangdanan sa-
kitoe: ka maraneh mah lain komo ma-
parin papakean, eh djalma noe koerang
31 pĕrtjaja? 'Koe sabab eta, maraneh oelah
rek salĕmpang, bari ngomong: Naon

pihakaneun oerang? atawa: Naon piinoe-
meun oerang? atawa: Naon pipakeëun
32 oerang? 'Karana sagala pĕrkara noe
kitoe teja sok disalijar koe oerang ka-
pir. Karana Rama maraneh, anoe ling-
gih di sawarga, langkoeng oeninga jen
maraneh kakoerangan eta sakabehna
33 pĕrkara. 'Nja [i] koedoe pada nejangan
heula karadjaän Allah reudjeung kabĕ-
nĕranana; sanggeus kitoe [j] eta sakabeh-
na pĕrkara tanwande diwoewoehan ka
34 maraneh. 'Koe sabab eta, oelah rek
salĕmpang baris poë isoekan; karana
poë isoekan teh tangtoe ngadjeudjeuh-
keun dirina koe maneh. Sakitoe ge geus
tjoekoep, oenggal-oenggal poë kasoesa-
hanana sorangan. *a* Aj. 27 : 16; Sil. 23 : 4;
1 Tim. 6 : 9. *b* Loek. 12 : 33; Kol. 3 : 2. *c* Loek. 11 : 34.
*d* Loek. 16 : 13. *e* Djab. 55 : 23; Loek. 12 : 22; Pil. 4 : 6.
*f* Aj. 39 : 3; Djab. 147 : 9. *g* 1 Radj. 4 : 21; Goer.
2 : 4—11. *h* Djab. 90 : 6. *i* Loek. 10 : 42. *j* 1 Radj. 3 : 13.

## PASAL 7.

Papatjoewan [a] oelah rek ngahoekoe-
man, soepaja maraneh oelah dihoe-
2 koeman. 'Karana [b] koe hoekoeman, noe
dipake ngahoekoeman koe maraneh,
mangke maraneh dihoekoeman deui;
kitoe deui koe takĕran, noe dipake na-
kĕran koe maraneh, mangke ka mara-
3 neh ditakĕrkeun deui. 'Djeung naha
mana maneh nendjo tatal, noe dina pa-
non doeloer maneh, [c] ari balok, noe
dina panon maneh sorangan mah, teu
4 karasa koe maneh? 'Atawa koemaha
maneh rek ngomong ka doeloer maneh:
Maäp, koe kaoela dipanglaänkeun tatal
tina panon; ari dina panon maneh so-
rangan mah, tah geuning aja balok?
5 'Eh, djalma noe poera-poera! geura doe-
doet heula balok, noe aja dina panon
maneh; kakara toeloej mĕtjak-mĕtjak
ngalaän tatal, noe aja dina panon doe-
loer maneh. *a* Loek. 6 : 37; Roem 2 : 1; 1 Kor. 4 : 5.
*b* Mark. 4 : 24. *c* Roem 2 : 1.

6 [a] Oelah mikeun anoe soetji ka an-
djing, djeung oelah ngaloengkeun moe-
tijara maraneh ka hareupeun bagong,
bisi kaidĕk koe soekoena, ana malik
toeloej njasaäk ka maneh. *a* Sil. 9 : 8.

7 [a] Koedoe nĕnĕda, bakal maraneh di-
paparin; koedoe nejangan, bakal mara-
neh manggih; koedoe ngĕtrok-ngĕtrok,
8 bakal maraneh dipangboekakeun. 'Kara-
na [b] saha-saha noe nĕnĕda, tangtoe dipa-
parin; djeung [c] saha-saha noe nejangan,
tangtoe manggih; kitoe deui saha-saha
noe ngĕtrok-ngĕtrok, tangtoe dipang-
9 boekakeun. 'Saha di pĕlĕbah maraneh
djalma, lamoen dipentaän roti koe
10 anakna, ana sok teh batoe? 'Djeung
saoepama menta laoek, ana sok teh oraj?
11 'Koe sabab eta, ari maraneh [d] noe go-
reng teh bisa mahanan noe harade ka
anak-anak maraneh, komo teuing Rama
maraneh, anoe linggih di sawarga, bakal
masihan [e] anoe hade ka noe njoehoen-
12 keun. 'Saniskara bae, [f] sakoemaha ka-
hajang maraneh djalma-djalma milam-
pahkeun ka diri maraneh, koedoe kitoe
maraneh ge nja milampahkeun ka djal-
ma-djalma; karana nja eta oenina toret
reudjeung para nabi. *a* Mark. 11 : 24; Loek.
11 : 9. *b* Jak. 1 : 5, 6. *c* Sil. 8 : 17. *d* p. 15 : 19.
*e* Jak. 1 : 17. *f* Loek. 6 : 31.

13 [a] Geura arasoep kana lawang anoe
singgĕt; karana gĕde lawangna, lĕga dja-
lanna, anoe bras kana karoeksakan, sarta
14 reja pisan anoe asoep ka dinja. 'Karana
[b] singgĕt lawangna, sĕsĕk djalanna, anoe
bras kana hiroep, sarta ngan saeutik
anoe manggihan. *a* Loek. 13 : 24. *b* Lal. 14 : 22.

15 Masing hade-hade maraneh koe [a] nabi
noe paralsoe; ana njalampeurkeun ka
maraneh niroe tjara domba, ari di djĕ-
rona mah [b] tjara mejong dek ngarontok.
16 'Koedoe pada dikanjahokeun koe mara-
neh [c] tina boewahna. Naha sok mĕtik
boewah anggoer tina tangkal tjoetjoek,
atawa boewah kondang tina walang sa-
17 ngit? 'Nja kitoe [d] oenggal-oenggal tang-
kal anoe hade, baroewahanana noe hade;
ari tangkal anoe goreng mah baroewa-
18 hanana noe goreng. 'Tangkal anoe hade
moal bisaeun boewahan noe goreng;
kitoe deui tangkal anoe goreng moal
19 bisaeun boewahan noe hade. 'Nja [e] oeng-
gal-oenggal tangkal anoe hanteu boewa-
han noe hade, tangtoe ditoewar, toeloej
20 dialoengkeun kana seuneu. 'Koe sabab
eta, bakal dikanjahokeun koe maraneh
21 tina boewahna. 'Lain oenggal-oenggal
djalma [f] noe sok njĕboet ka kami:
Goesti! Goesti! noe bakal asoep kana
karadjaän sawarga teh; ngan anoe nga-
lampahkeun ka kĕrsa Ama kami, anoe
22 linggih di sawarga. 'Keur poëan eta, loba
pisan [g] noe bakal ngaromong ka kami
kijeu: Noen Goesti! Goesti! naha koering

teh lain ngawĕdjang koe djĕnĕngan an-
djeun, sarta ngaloewarkeun setan-setan
koe djĕnĕngan andjeun, kitoe deui mi-
gawe reja-reja kamatihan koe djĕnĕngan
23 andjeun keneh? 'Geus kitoe kami teh
bakal ngalahir ka darinja kijeu: Salala-
wasna ge [h] kami tatjan wawoeh ka ma-
raneh; ajeuna [i] geura njalingkir ti kami,
eh maraneh anoe njijeun kadorakaän!
24 'Koe sabab eta, [j] saha-saha noe ngade-
ngekeun ijeu pangwoeroek kami, djeung
dilampahkeunana, eta koe kami diiba-
ratkeun ka djalma noe ijatna, anoe nji-
25 jeun imah dina batoe karang. 'Dĕr hoe-
djan gĕde moeroeboet, gĕr datang tjaäh,
djeung angin ngagĕlĕboeg, pada neum-
bag kana eta imah, [k] teu roeboeh, sa-
bab diadĕgkeun dina batoe karang.
26 'Djeung saha-saha noe ngadenge ijeu
pangwoeroek kami, hanteu ngalampah-
keun, [l] eta diibaratkeun ka djalma noe
boeroeng, anoe njijeun imah dina keu-
27 sik. 'Dĕr hoedjan gĕde moeroeboet, gĕr
datang tjaäh, djeung angin ngagĕlĕboeg,
pada neumbag kana eta imah, [m] toeloej
roeboeh, wani ngagoeloegoer roeboehna
teh. *a* 5 Moesa 13 : 3; 1 Joh. 4 : 1. *b* Joh. 10 : 12.
*c* Loek. 6 : 44. *d* p. 12 : 33. *e* p. 3 : 10. *f* Loek. 6 : 46;
Lal. 19 : 13; Roem 2 : 13. *g* Loek. 13 : 26. *h* 2 Tim.
2 : 19. *i* Djab. 6 : 9. *j* Loek. 6 : 47. *k* Sil. 12 : 7.
*l* Roem 2 : 13. *m* Jĕh. 13 : 13.

28 Dĕmi geus kitoe, mangsa parantos eta
pilahir Jesoes anoe tadi teja, [a] djalma-
djalma pada heraneun tina piwoeroekna;
29 'karana [b] ari ngawoeroekna sakoemaha
noe kawasa, lain tjara ahli-ahli kitab.
*a* p. 22 : 33; Mark. 1 : 22; Loek. 4 : 32. *b* Joh. 7 : 46.

## PASAL 8.

Ari Jesoes geus loengsoer [a] ti goenoeng,
2 loba pisan djalma noe ngiring. 'Hol
[b] aja hidji djalma noe boga [c] kasakit
lepra, soedjoed ka andjeunna, ari pioen-
djoekna: Noen Goesti! manawi kĕrsa,
andjeun noe ijasa ngabĕrĕsihan diri dji-
3 simkoering. 'Enggal Jesoes njodorkeun
panangan, [d] njandak ka eta djalma, bari
ngalahir: Kami teh daek; heug maneh
geura bĕrĕsih. Sapada-harita ge leprana
4 teh bĕrĕsih. 'Ladjĕng Jesoes ngalahir
deui ka eta djalma: Masing hade-hade,
[e] oelah bebedja ka saha-saha; sarta koe-
doe leumpang, [f] tingalikeun diri maneh
ka panghoeloe, bari njanggakeun bakti
noe geus didawoehkeun koe Moesa, soe-
paja eta djadi saksi ka darinja.
*a* p. 5 : 1. *b* Mark. 1 : 40; Loek. 5 : 12. *c* 3 Moesa 13.
*d* 3 Moesa 5 : 3. *e* p. 9 : 30. *f* 3 Moesa 14 : 2.

5 [a] Mangsa Jesoes geus soemping ka
Kapernaoem, aja noe ngadeuheusan hidji
kapala sĕrdadoe, sarta noenoehoen ka
6 Jesoes,' kijeu pioendjoekna: Noen Goesti!
badega simkoering keur ngalondjor di
imah, djingdjingeun, sarĕng kanjĕrina
7 katjida. 'Lahiran Jesoes ka dinja: Kami
8 rek datang njageurkeun. 'Ngawangsoel
kapala teh, kijeu pioendjoekna: Noen
Goesti! simkoering teu sae pisan diling-
gihan nja rorompok koe andjeun; ngan
moegi-moegi nimbalan koe sakĕtjap bae,
eta badega simkoering tinangtos tja-
9 geur. 'Karantĕn simkoering ge di bawah
anoe kawasa, sarĕng gadoeh sĕrdadoe,
noe ditjangking koe simkoering. Oepan-
tĕn simkoering marentah ka saoerang:
Geura leumpang! seug leumpang; sarĕng
ka saoerang deui: Geura ka dijeu! seug
datang; sarĕng ka badega simkoering:
10 Geura eta pigawe! seug dipigawe.'Mangsa
ngadangoe kitoe, [b] Jesoes heraneun pi-
san; ladjĕng ngalahir ka noe ngariring:
Satĕmĕnna, kami ngalahir ka maraneh,
tjatjakan di bangsa Israil ge kami tatjan
manggih kapĕrtjajaän anoe tjara kitoe.
11 'Sarta kami ngalahir ka maraneh: [c]
reja noe pidaratangeun ti wetan, ti koe-
lon, toeloej dijoek ngarijoeng reudjeung
Ibrahim, Ishak djeung Jakoeb dina ka-
12 radjaän sawarga. 'Tatapi [d] ari anak ka-
radjaän mah bakal didjarongklokkeun
[e] ka noe poëk mongkleng boeta-radjin;
nja di dinja bakal tjareurik djeung ting-
13 karĕrot hoentoena. 'Geus kitoe Jesoes
ngalahir ka kapala teja: Geura moelang,
[f] sapĕrtjaja maneh tinĕkanan. Dĕmi ba-
degana teja waktoe harita pisan tjageur.
*a* Loek. 7 : 1. *b* Mark. 6 : 6. *c* Loek. 13 : 29. *d* p.
21 : 43. *e* p. 22 : 13. *f* p. 9 : 22, 29.

14 Sanggeus Jesoes soemping ka imah
Petroes, katingali [a] eta mitohana awewe
15 ngalondjor, keur moerijang.'Ladjĕng koe
Jesoes [b] ditjandak leungeunna, toeloej
moerijangna oendoer ti eta awewe; geus
kitoe hoedang, seug ngalalajanan ka ta-
tamoe-tatamoena. *a* Mark. 1 : 30. *b* p. 9 : 25.

16 Ari geus boerit, reja djalma noe ka-
asoepan setan disanggakeun ka Jesoes.
Geus kitoe eta soekma-soekma teh

dika-loewarkeun koe lahiran, sarta nja-
17 geurkeun sakoer noe boga panjakit; 'soe-
paja kalaksanakeun noe geus dilahir-
keun koe nabi Jĕsaja, kijeu lahirna: [a]
Andjeunna geus ngamomotan andjeun
koe kasakit-kasakit oerang, sarta geus
nanggoeng kasangsaraän oerang.

*a* Jĕs. 53 : 4.

18 Mangsa katingali koe Jesoes, loba
djalma-djalma noe ngalingkoeng ka an-
djeunna, ladjĕng miwarang lajar ka
19 peuntas. 'Geus kitoe [a] aja noe ngadeu-
heusan hidji ahli kitab, ari pioendjoekna:
Noen Goeroe! simkoering sĕdja ngiring
20 ka mana bae andjeun angkat. 'Lahiran
Jesoes ka dinja: Ari tjareuh baroga
lijang, manoek awang-awang baroga sa-
jang, [b] tatapi ari Poetra manoesa mah
teu boga ĕnggon keur ngĕdĕngkeun si-
21 rah-sirah atjan. 'Aja deui saoerang moe-
ridna, pok oendjoekan kijeu: Noen
Goesti! moegi simkoering idinan moen-
22 doer heula, ngaroewang poen bapa. 'Ta-
tapi lahiran Jesoes ka dinja: Geura ngi-
ring ka kami; [c] ari noe paeh mah sina
ngaroewang sapapatenna-sapapatenna.

*a* 2 Loek. 9 : 57. *b* 2 Kor. 8 : 9. *c* 1 Tim. 5 : 6.

23 Sanggeus [a] nitihan kana parahoe,
24 moerid-moerid ngariring. 'Doemadakan,
aja riboet katjida di laoet, dongkap ka
ombak-ombak ngaroengkoep kana para-
25 hoe; dĕmi Jesoes keur koelĕm. 'Tidinja
moerid-moerid njalampeurkeun, seug
andjeunna digoegahkeun, bari aroen-
djoekan: Adoeh, Goesti! moegi toeloe-
26 ngan; abdi-abdi rek katiwasan. 'Ari pila-
hirna ka darinja: Eh maraneh, [b] noe
koerang pĕrtjaja! naha mana araring-
gis? Geus kitoe ladjĕng tanghi, sarta
njeuseul ka eta angin djeung kana laoet;
27 djĕp djĕmpe-rehe pisan. 'Ari eta djalma
pada heraneun, sarta ngaromong kijeu:
Na eta teh djalma koemaha, wĕt angin
djeung laoet moenggah datang ka ara-
noet bae!

*a* Mark. 4 : 35; Loek. 8 : 22. *b* p. 14 : 31; 16 : 8.

28 Sanggeus soemping ka peuntas, [a] ka
tanah oerang Gadara, ladjĕng Jesoes
kapapag koe doewa djalma noe kaäsoe-
pan setan, daratangna ti astana, sarta
garalak katjida, noe matak euweuh noe
kadoegaeun ngaliwat ka djalan eta.
29 'Doemadakan, eta pada ngagĕro, kijeu
pokna: Adoeh, Jesoes, Poetra Allah!
andjeun aja pĕrkawis naon ka koering?
Andjeun soemping ka dijeu teh, naha
bade njangsara ka koering [b] samemeh
30 waktoena? 'Dĕmi rada djaoeh ti dinja
aja sagoendoek bagong loba pisan, keur
31 njaratoean. 'Geus kitoe setan teh pada
noenoehoen ka Jesoes, kijeu panoehoen-
na: Ari andjeun kĕrsa ngabidjilkeun
koering sadaja mah, moegi diwidian
njaroeroep ka eta goendoekan bagong.
32 'Lahiranana ka darinja: Seg bae! Tidinja
pada ka loewar, seug njaroeroep ka eta
goendoekan bagong teja; horeng eta ba-
gong sagoendoekanana toetoeroeboen
tina gawir ka laoet, toeloej paraeh di
33 djĕro tjai. 'Ari noe ngarangon laloem-
patan, arasoep ka nagara, sarta pada
ngabedjakeun eta sakabeh pĕrkara,
djeung noe didamĕl ka noe kaäsoe-
34 pan koe setan teja. 'Geus kitoe broel
djalma sanagara boedal, maranggihan
ka Jesoes; mangsa geus kapĕndak, pada
noenoehoen, [c] andjeunna moegi-moegi
angkat ti wĕwĕngkĕran dinja.

*a* Mark. 5 : 1; Loek. 8 : 26. *b* 2 Petr. 2 : 4. *c* Aj. 21 : 14.

## PASAL 9.

Sanggeusing kitoe Jesoes nitihan kana
parahoe, sĕmproeng meuntas, ladjĕng
dongkap ka [a] nagarana. Tidinja aja [b]
noe njaranggakeun hidji djalma djing-
2 djingeun, keur ngĕdĕng dina kasoer. 'Ba-
rang katingali koe Jesoes eta kapĕrtja-
jaänana, ladjĕng ngalahir ka noe djing-
djingeun teh: Eh agoes! masing soeka ati
bae, dosa-dosa maneh geus dihampoera.
3 'Ari ahli kitab sawareh ngaromong sa-
djĕro hatena kijeu: Eta teh ngagoreng-
4 keun ka Allah. 'Ana [c] katingali koe
Jesoes eta palikiranana, ngalahir kijeu:
Koe naon mikiran anoe goreng sadjĕro
5 hate maraneh? 'Karana babari mana,
ngomong: Dosa-dosa geus dihampoera
ka maneh, djeung ngomong: Geura hoe-
6 dang, toeloej leumpang? 'Tatapi soepaja
maraneh njaho, jen Poetra manoesa teh
boga kawasa di boemi pikeun ngaham-
poera dosa (ladjĕng ngalahiran ka noe
djingdjingeun teja): [d] Geura hoedang,
pangkoe kasoer maneh, toeloej moelang
7 ka imah maneh. 'Tidinja eta teh hoe-
dang, seug indit, moelang ka imahna.
8 'Mangsa koe djalma-djalma katarendjo
noe tadi teja, pada heraneun, sarta nga-

moeljakeun ka Allah, noe geus maparin
kawasa kitoe ka manoesa. *a* p. 4 : 13.
*b* Mark. 2 : 3; Loek. 5 : 18. *c* p. 12 : 25; Joh. 2 : 25.
*d* Joh. 5 : 8.
9 Barang [a] Jesoes angkat ti dinja, ni-
ngali hidji djalma, keur dijoek di panjoe-
keanana; ari ngaranna Mateoes; ladjĕng
ngalahir ka dinja: [b] Geura ngiring ka
kami. Toeloej eta indit, ngiring ka Je-
10 soes. 'Ari geus kitoe, mangsa Jesoes
keur ngarijoeng medja dina imah [eta
Mateoes], djĕboel reja toekang tjoeke
daratang, kitoe deui djalma noe daro-
raka, toeloej pada miloe ngarijoeng
djeung Jesoes sarta moerid-moeridna.
11 'Barang katendjo koe ahli-ahli parisi,
seug ngaromong ka moerid-moeridna:
[c] Naha Goeroe maraneh teh reureudjeu-
ngan dahar djeung toekang tjoeke sarta
12 djeung djalma noe daroraka? 'Ari koe
Jesoes kadangoe, ladjĕng ngalahir ka
eta djalma kijeu: Ari noe tjalageur mah
hanteu koedoe didoekoenan, ngan anoe
13 garĕring bae. 'Ari maraneh mah geura
bral, tejangan tĕgĕsna noe kijeu teja:
[d] Kami teh misoeka kana karoenja, lain
kana koerban. Karana [e] pangdatang
kami teh lain pikeun njaoer anoe balĕ-
nĕr, nja njaoer anoe daroraka, soepaja
tarobat. *a* Mark. 2 : 14; Loek. 5 : 27. *b* p. 4 : 19.
*c* Loek. 15 : 2. *d* Hos. 6 : 6; Mik. 6 : 8. *e* p. 18 : 11;
1 Tim. 1 : 15.
14 Tidinja [a] moerid-moerid Johannes
ngadareuheusan ka Jesoes, sarta aroen-
djoekan kijeu: Koe naon noe mawi sim-
koering sarĕng ahli-ahli parisi [b] loba
pisan poewasana, ari moerid-moerid an-
15 djeun mah sok tara paroewasa? 'Lahiran
Jesoes ka darinja: Koemaha ari [c] batoer-
batoer panganten bisaeun nalangsa, sa-
lilana direudjeungan koe panganten teh?
Tatapi pidatangeun mangsa, jen pangan-
ten teh geus ditjandak ti maranehanana,
[d] nja didinja pada pipoewasaeun teh.
16 'Hanteu aja djalma noe nambalkeun
lamak lakĕn noe anjar keneh kana ba-
djoe boeroek; karana panambalna nga-
rĕnjahkeun ka noe boeroek, mingkin
17 katjida soĕhna. 'Kitoe deui hanteu aja
djalma noe ngawadahan anggoer anjar
kana karoeng koelit boeroek; lamoen
kitoe mah karoeng koelit teh bĕdah,
anggoerna moentjĕrat, sarta karoeng
koelit teh djadi boetoet; ari anggoer noe
anjar diwadahan kana karoeng koelit
noe weuteuh, geus kitoe doewanana
djadi tarĕtĕp. *a* Mark. 2 : 18; Loek. 5 : 33.
*b* Loek. 18 : 12. *c* Hak. 14 : 11. *d* Joh. 16 : 20.
18 Mangsa Jesoes keur ngalahirkeun ki-
toe ka eta djalma-djalma, [a] djĕboel aja
hidji kapala, toeloej soedjoed ka pa-
joeneun andjeunna, bari oendjoekan ki-
jeu: Poen anak awewe bijeu pisan maot;
moegi geura linggih sarĕng noempang-
keun panangan ka dinja, geus kitoe bade
19 hiroep deui. 'Ladjĕng Jesoes ngadĕg,
noetoerkeun eta kapala, djeung moerid-
20 moeridna.'Doemadakan, aja hidji awewe,
noe boga [b] kasakit ngagĕtih, lilana geus
doewa wĕlas taoen; eta ngadeuheusan
ka Jesoes ti poengkoereunana, sarta
21 njabak kana kĕlin djoebahna. 'Karana
ari omongna di djĕro pikir: Saoepama
aing bisa njabak bae ka djoebahna, tan-
22 wande aing tjageur. 'Ladjĕng Jesoes
malik ka poengkoer; ana beh ningali
eta, ngalahir kijeu: Masing soeka ati bae,
njai! maneh geus ditoeloeng koe ka-
pĕrtjajaän maneh. Ari awewe teja tja-
23 geur [c] ti waktoe harita pisan. 'Barang
Jesoes dongkap ka imah kapala teja,
sarta ningali noe njaroeling djeung djal-
24 ma-djalma keur roesoeh-tagiwoer, 'la-
djĕng eta dilahiran kijeu: Eh, geura aloen-
doer; karana boedak teh lain paeh, ngan
[d] keur sasarean bae. Tatapi eta pada
25 njeungseurikeun ka Jesoes. 'Ari geus
diboedalkeun djalma-djalma, Jesoes lĕ-
bĕt, ladjĕng [e] ditjandak leungeunna;
26 seug boedak teh hoedang. 'Dĕmi pĕr-
kara tadi teja kaoewar-aerkeun di sa-
tanah eta. *a* Mark. 5 : 22; Loek. 8 : 41.
*b* 3 Moesa 15 : 25. *c* p. 8 : 13. *d* Joh. 11 : 11. *e* p. 8 : 15.
27 Barang Jesoes angkat ti dinja, aja
doewa djalma lolong naloetoerkeun, bari
sasambat, kijeu pokna: Noen, [a] Poetra
Dawoed! moegi aja sih-piwĕlas ka diri
28 koering. 'Ari geus dongkap ka boemi,
noe lolong teh ngadareuheusan. Ladjĕng
Jesoes ngalahir ka dinja: Koemaha ma-
raneh pĕrtjaja, jen kami bisa migawe
kitoe? Ari pioendjoekna: Soemoehoen,
29 Goesti! 'Geus kitoe ditjabak panonna,
sarta ngalahir: [b] Sapĕrtjaja maraneh ti-
30 nĕkanan. 'Seug panonna bareunta. Geus
kitoe Jesoes [c] ngalarang ka dinja ka-
tjida pisan, ari lahirna: Masing hade-
hade, poma oelah aja noe dibere njaho.

31 [d] 'Dĕmi eta, sanggeus boedal, toeloej
ngoetarakeun ka Jesoes di satanah eta.

*a* p. 12 : 23; 15 : 22. *b* p. 8 : 13. *c* p. 12 : 16. *d* Mark. 1 : 45; 7 : 36.

32 Barang eta noe tadi boedal, djĕboel
aja noe njaranggakeun [a] hidji djalma
33 nja bisoe nja kaäsoepan setan. 'Ari geus
dika-loewarkeun setanna mah, noe bisoe
teh ngomong. Tidinja djalma-djalma
pada heraneun, sarta ngaromong: Sa-
lalawasna ge di pĕlĕbah Israil tatjan
aja noe nendjo pĕrkara noe kitoe pĕ-
34 tana! 'Tatapi [b] ari tjĕk ahli-ahli parisi
mah: Eta ngaloewarkeunana setan so-
teh koe kapala setan.

*a* p. 12 : 22; Loek. 11 : 14. *b* p. 12 : 24.

35 Geus kitoe [a] Jesoes ngidĕran sakoer
nagara-nagara djeung desa-desa, bari
ngawoeroek di masigitna, sarta ngoe-
warkeun Indjil tina karadjaän teja, ki-
toe deui njageurkeun sagala roepa pa-
njakit djeung sagala roepa kalaraän ka
36 djalma-djalma. 'Ana ningali ka djalma-
djalma teja, [b] Jesoes kalangkoeng-lang-
koeng wĕlaseunana ka darinja, tina sa-
bab pada maropo djeung paboejar, [c] tjara
37 domba noe taja pangangonna. 'Ladjĕng
ngalahir ka moerid-moerid: [d] Piboewa-
teun koe lĕga, tatapi ari noe migawe ngan
38 saeutik; 'koe sabab eta, geura nĕnĕda
ka Pangeran noe kagoengan piboewa-
teun, soepaja miwarang noe migawe
kana piboewateunana. *a* p. 4 : 23, 24.

*b* Mark. 6 : 34. *c* 4 Moesa 27 : 17; Jĕr. 50 : 6; Jĕh. 34 : 5. *d* Loek. 10 : 2; Joh. 4 : 35.

## PASAL 10.

Sanggeusing kitoe [a] moerid noe doewa
wĕlas teja koe Jesoes disaoer; ladjĕng
dipaparin kawasa pikeun ka sakoer
soekma nadjis, soepaja dika-loewarkeun,
sarta pikeun njageurkeun ka sagala pa-
njakit djeung sagala kalaraän.

*a* Mark. 3 : 13; Loek. 6 : 13; 9 : 1.

2 Ari [a] ngaran noe doewa wĕlas rasoel
teh nja kijeu: Anoe mimiti Simon, noe
katĕlah Petroes, djeung Andreas sade-
rekna; Jakoboes poetra Sĕbĕdeoes, djeung
3 Johannes saderekna; 'Pilipoes djeung
Bartolomeoes; Tomas djeung Mateoes,
toekang tjoeke teja; Jakoboes poetra
Alpeoes, djeung Lebeoes, ngaranna deui
4 Tadeoes; 'Simon, oerang Kana, djeung
Joedas Iskariot, anoe djadi ngahijanat.
5 'Eta noe doewa wĕlas teh koe Jesoes
dipiwarang leumpang, sarta ditimbalan,
kijeu lahirna: Maraneh poma-poma oelah
njorang djalan ka oerang kapir, djeung
oelah ngasoepan nagara oerang Samaria;
6 'nja koedoe nejang ka [b] domba bangsa
7 Israil noe laleungit. 'Geura laleumpang,
sarta koedoe oewar-oewar, kijeu nja pok:
[c] Karadjaän sawarga teh geus deukeut.
8 'Koedoe njageurkeun noe garĕring, nga-
bĕrĕsihan noe kasakit lepra, hiroepan
anoe paraeh, djeung bidjilkeun setan-
setan. [d] Katampana koe maraneh teu
majar, mikeunna oelah hajang dibajar.
9 'Oelah bĕbĕkĕlan ĕmas, atawa perak,
atawa tambaga dina saboek maraneh.
10 'Djeung oelah mawa endong baris di
djalan, atawa badjoe doewa, atawa ta-
roempah, atawa iteuk; karana [e] noe
baranggawe teh patoet pimeunangeun
11 kadaharanana. 'Di mana bae maraneh
asoep ka nagara, atawa ka desa, geura
talengteng anoe pilajakeun; [f] nja di
dinja koedoe tjitjing, tĕpi ka mangkat
12 deui. [g] 'Barang boes asoep kana eta
13 imah, koedoe oeloek salam. 'Saoepama
eta imah aja lajakna, salam maraneh
sing teurak ka dinja; sabalikna lamoen
teu lajak mah, salam teh sing balik
14 deui ka maraneh.' Djeung oepama djalma
hanteu ngakoe ka maraneh, kitoe deui
hanteu ngadenge kana omongan ma-
raneh, toeloej ka loewar bae ti eta imah
atawa ti eta nagara teh, bari ngeke-
djekkeun ngĕrĕsna tina soekoe maraneh.
15 'Satĕmĕnna, kami ngalahir ka maraneh:
[h] tanah Sadoemoe djeung Gomora teja
bakal enteng di poë ngahoekoem ti ba-
tan nagara noe kitoe. *a* Mark. 3 : 16; Loek. 6 : 13.

*b* p. 9 : 36; 15 : 25; Lal. 13 : 26, 46. *c* p. 4 : 17. *d* Lal. 8 : 20. *e* 4 Moesa 18 : 31; 1 Kor. 9 : 14; 1 Tim. 5 : 18. *f* Mark. 6 : 10; Loek. 9 : 4. *g* Loek. 10 : 5, 6. *h* p. 11 : 24.

16 [a] Sing ngaringĕtkeun, maraneh koe
kami催 dititah sapĕrti domba ka tĕngah-
tĕngah mejong; mana koedoe ijatna tjara
oraj, sarta koedoe langsar hate tjara
17 djapati. 'Djeung maraneh masing hade-
hade koe djalma-djalma; karana [b] bakal
pada njelehkeun maraneh ka paragĕman
rad, sarta bakal dirarangket dina ma-
18 sigit-masigitna.' Samalah maraneh bakal
didareuheuskeun ka pajoeneun goepĕr-
noer-goepĕrnoer sarta radja-radja, tina

sabab kami, pikeun djadi saksi ka
19 darinja djeung ka oerang kapir. 'Ari sa-
mangsa maraneh koe eta djalma dise-
lehkeun teh, [c] poma oelah salĕmpang
koe pĕtana atawa koe naon pingomo-
ngeun; karana dina waktoe eta pisan
bakal dipaparinkeun ka maraneh sakoer
anoe koedoe diaromongkeun koe ma-
20 raneh. 'Karana lain maraneh anoe ngo-
mong teh, istoening Roh Rama maraneh
21 anoe ngalahir di djĕro maraneh. 'Ari
doeloer bakal njelehkeun doeloerna sina
dipaehan, nja kitoe deui bapa njeleh-
keun anakna, ari anak-anak bakal nga-
bahaän ka kolot-kolotna, sarta maehan.
22 'Sarta maraneh bakal dipikageuleuh koe
sakabeh, tina sabab djĕnĕngan kami.
[d] Dĕmi saha-saha noe koekoeh nĕpi ka
panoengtoengan, tangtoe pisalamĕteun.
23 'Samangsa maraneh dikanijaja di na-
gara ijeu, [e] koedoe kalaboer bae ka noe
sedjen; karana satĕmĕnna, kami nga-
lahir ka maraneh: nagara-nagara Israil
moal koengsi kaidĕr koe maraneh, [f]
Poetra manoesa mah geus soemping
manten. *a* Loek. 10 : 3. *b* p. 23 : 34 ; 24 : 9 ; Mark. 13 : 9.
*c* Loek. 12 : 11 ; 21 : 14, 15. *d* p. 24 : 13. *e* Lal. 14 : 6.
*f* p. 16 : 28.

24 Ari moerid mah [a] moal ngoengkoelan
ti batan goeroena, kitoe deui boedjang
moal ngoengkoelan ti batan djoeraga-
25 nana. 'Geus meudjeuhna ari moerid teh,
oepama djadi saroewa djeung goeroena;
kitoe deui lĕbah boedjang teh, oepama
djadi saroewa djeung djoeraganana. La-
moen noe boga imah [b] disĕboetkeun
Beël-Sĕboeb, geus komo ka eusi-imahna
26 mah! 'Koe sabab eta, [c] oelah dipake
kasijeun; karana taja pĕrkara katoe-
toepan, anoe moal pikataraeun, atawa
pĕrkara boeni, anoe moal pikatange-
27 neun. 'Sakoer anoe ditjatoerkeun koe
kami ka maraneh di noe poëk, koedoe
aromongkeun di noe tjaäng; ari sakoer
noe kadarenge koe maraneh dina tjeuli,
koedoe aroewarkeun ti loehoer hateup.
28 'Djeung [d] oelah rek sarijeun koe noe
maehan kana badan, tatapi teu bisaeun
maehan kana njawa; anggoer koedoe
sarijeun koe noe ijasa ngaroeksakkeun
njawa djeung badan di djĕro naraka.
29 'Ari manoek piit didjoewalna lain doewa
sadoewit? kilang kitoe ge teu aja noe
ragrag ka boemi hidji-hidji atjan, ari
teu dikĕrsakeun koe Rama maraneh
30 mah. 'Malah-malah [e] boeoek maraneh,
anoe aja dina sirah, geus kaetang kabeh.
31 'Koe sabab eta, oelah rek sarijeun; ma-
raneh teh leuwih ti batan manoek piit
32 noe loba. 'Koe sabab eta, [f] saha-saha
noe ngakoe ka kami di hareupeun djal-
ma-djalma, tangtoe diakoe deui koe kami
di pajoeneun Ama kami, anoe linggih di
33 sawarga. 'Sabalikna, [g] saha-saha noe
nganglĕs ka kami di hareupeun djalma-
djalma mah, tangtoe dianglĕs deui koe ka-
mi di pajoeneun Ama kami, anoe linggih di
sawarga. *a* Joh. 13 : 16. *b* p. 12 : 24 ; Joh. 8 : 48.
*c* Mark. 4 : 22 ; Loek. 12 : 2. *d* Jĕr. 1 : 8 ; Loek. 12 : 4, 5.
*e* Loek. 21 : 18. *f* Roem 10 : 9, 10. *g* Loek. 9 : 26 ;
2 Tim. 2 : 12.

34 [a] Oelah nganjanaän kami noe matak
datang dek mawa karoentoetan ka boe-
mi; pangdatang kami teh lain mawa
35 karoentoetan, istoening pĕdang. 'Kara-
na kami noe matak datang teh, [b] djalma
dek disina pasĕndatan ka bapana; ari
anak awewe ka indoengna, djeung mi-
36 nantoe awewe ka mitohana awewe. 'Ari
noe bakal djadi moesoeh djalma, nja
37 eta batoerna saimah. 'Saha-saha noe
njaäh ka indoeng atawa ka bapa, [c] leu-
wih ti batan ka kami, eta mah teu
pĕrnah ka kami; djeung saha-saha noe
njaäh ka anak lalaki atawa ka anak
awewe, leuwih ti batan ka kami, eta
38 mah teu pĕrnah ka kami. 'Djeung deui
[d] saha-saha noe teu manggoel kai-dipa-
lang adjangna, bari teu anoet ka kami,
39 eta mah teu pĕrnah ka kami. 'Saha-
saha noe manggih ka njawana, bakal
kaleungitan koe njawana; djeung saha-
saha noe kaleungitan koe njawana tina
sabab kami, eta noe bakal manggih
njawana. *a* Loek. 12 : 51.
*b* Mik. 7 : 6. *c* Loek. 14 : 26. *d* p. 16 : 24 ;
Mark. 8 : 34 ; Loek. 9 : 23.

40 [a] Saha-saha noe narima ka maraneh,
nja eta narima ka kami; ari noe na-
rima ka kami, nja eta narima ka noe
41 geus miwarang kami. 'Saha-saha [b] noe
narima ka hidji nabi, koe pedah ngaran
nabi, eta pitampaeun gandjaran noe
bakoe ka nabi; djeung saha-saha noe
narima ka hidji djalma noe bĕnĕr, koe
pedah ngaran djalma bĕnĕr, eta pitam-
paeun gandjaran noe bakoe ka djalma
42 noe bĕnĕr. 'Djeung saha-saha noe mere

nginoem tjai atah bae saloemoer [c] ka
ijeu salah-sahidji djalma noe laleutik,
koe pedah ngaran moerid, satĕmĕnna
kami ngalahir ka maraneh, eta hamo
loepoet gandjaranana. *a* Loek. 10 : 16.
*b* 1 Radj. 17 : 10. *c* p. 25 : 40; Mark. 9 : 41.

## PASAL 11.

Ari geus kitoe, mangsa Jesoes parantos maparin timbalan ka moerid-moeridna noe doewa wĕlas teja, ladjĕng deui angkatna ti dinja, kĕrsa ngawoeroek sarta ngoewarkeun dina eta nagara-nagarana.
2 Barang Johannes [a] di pangberokan ngadangoe tjarijos dadamĕlan Kristoes, seug
3 ngadjoeroengkeun doewa moerid, 'bari
kijeu pihatoerna ka Jesoes: Nja adjĕngan
anoe bakal soemping teja, oetawi koe-
4 doe ngantosan anoe sanes deui? 'Ladjĕng
Jesoes ngawalon, kijeu lahirna ka eta
moerid: Maraneh geura arindit, oeninga-
keun bae ka Johannes sakoer noe kadenge
5 djeung noe katendjo koe maraneh: 'nja
eta [b] aja noe lolong njareueung, djeung
noe darejog leumpangna bĕnĕr; aja noe
lalepra dibĕrĕsihan, sarta noe torek nga-
darenge; aja noe paeh dihariroepan,
djeung noe malarat diaroewaran Indjil.
6 'Sarta salamĕt djalma noe hanteu ti-
tadjong ka kami. *a* Loek. 7 : 18; p. 14 : 3.
*b* Jĕs. 29 : 18; 35 : 5; 61 : 1.
7 Sanggeusna eta arindit, [a] Jesoes nga-
mimitian ngalahir ka djalma-djalma tina
hal Johannes, kijeu: Noe matak maraneh
boedal ka tĕgal lĕga teja narendjo naon?
mandjah, anoe loewak-lejok koe angin?
8 'Atawa noe matak maraneh boedal teh,
narendjo naon? ka hidji djalma noe
make papakean lĕmĕs? Saĕnjana, noe
make lalĕmĕs mah, pangajana di pada-
9 lĕman radja-radja bae. 'Atawa noe ma-
tak maraneh boedal teh, narendjo naon?
ka hidji nabi? Saestoena, kami ngalahir
ka maraneh: malah eta leuwih pisan
10 ti batan nabi. 'Karana nja eta noe di-
oengĕlkeun dina Kitab kijeu teja: [b] Ma-
sing nganjahokeun, kami miwarangan
saheulaeun maneh malaikat kami, anoe
bakal njadijakeun pidjalaneun maneh
11 saheulaeun maneh. 'Satĕmĕnna, kami
ngalahir ka maraneh, di sakoer-sakoer
djalma noe geus didjoeroekeun koe awe-
we, hanteu aja hidji-hidji atjan noe
ngoengkoelan ka Johannes toekang nga-
banjoe; tatapi ari noe pangleutikna dina
karadjaän sawarga mah, [c] eta leuwih ti
12 batan Johannes. 'Sarta [d] tina poëan Jo-
hannes toekang ngabanjoe teja nĕpi ka
ajeuna, karadjaän sawarga teh ditĕm-
poeh, ari koe noe nĕmpoeh dibeunangkeun
13 pisan. 'Karana sadajana para nabi reu-
djeung toret ngawĕdjangna nĕpi ka Jo-
14 hannes. 'Sarta lamoen maraneh daek na-
rima, [e] nja eta teh Elias, anoe bakal soem-
15 ping teja. 'Saha-saha djalma [f] noe boga
tjeuli pikeun ngadenge, koedoe denge-
16 keun. 'Tatapi ari bangsa djaman ajeuna [g]
koe kami rek dimisilkeun kana naon? Nja
eta oepama baroedak noe darijoek di
pasar-pasar, bari ngagĕroan ka batoerna,
17 'kijeu pokna: Dewek geus pada mang-
njoelingkeun ka maraneh, tatapi mara-
neh teu ngigĕl; dewek geus pada mang-
njanjikeun ka maraneh koe njanjian
nalangsa, tatapi maraneh teu aloek-
18 aloekan. 'Karana Johannes teh soem-
pingna [h] teu dahar teu leueut, ari tjĕk
djalma-djalma: Eta teh aja setanan.
19 'Dĕmi Poetra manoesa mah datangna
dahar sarta nginoem; ari tjĕk djalma-
djalma: Toeh tarendjo, eta mah djalma
rĕwog sarta beuki nginoem anggoer,
sosobatan djeung toekang tjoeke sarta
djeung djalma doraka. Ari kapintĕran
teh geus diroedjoekan koe anak-anakna.
*a* Loek. 7 : 24. *b* Mal. 3 : 1; Mark. 1 : 2; Loek. 7 : 27.
*c* p. 13 : 17. *d* Loek. 16 : 16. *e* p. 17 : 10. *f* p. 13 : 9.
*g* Loek. 7 : 31. *h* p. 3 : 4; Loek. 7 : 33.
20 Tidinja Jesoes ngamimitian ngawĕwĕ-
leh ka nagara-nagara, ĕnggon andjeunna
midamĕl moedjidjat pangrejana teja, sa-
21 bab hanteu tarobat: 'Pitjilakaeun ma-
neh, [a] Korasin! Pitjilakaeun maneh, Bet-
Saida! karana oepama di [b] Tiroes djeung
Sidon didjijeun moedjidjat sapĕrti noe
didjijeun di maraneh teja, tangtoe eta
geus lila tarobat, [c] make karoeng djeung
22 lĕboe. 'Tatapi kami teh ngalahir ka
maraneh: ari Tiroes djeung Sidon [d] bakal
enteng di poë ngahoekoem, ti batan
23 maraneh. 'Sarta ari maneh, Kaperna-
oem, noe geus didjoengdjoengkeun tĕ-
pi ka langit, nja maneh bakal didjong-
klokkeun [e] tĕpi ka ĕnggon noe paeh.
Karana oepama di [f] Sadoemoe didjijeun
moedjidjat sapĕrti noe didjijeun di maneh
teja, eta mangsa ajeuna tangtoe tĕtĕp

24 keneh bae. 'Tatapi kami teh ngalahir
ka maneh, jen tanah Sadoemoe [g] bakal
enteng di poë ngahoekoem, ti batan
maneh. *a* Loek. 10 : 13. *b* Jĕh. 26. *c* 2 Sam. 13 : 19;
Joen. 3 : 6. *d* p. 10 : 15. *e* Aj. 11 : 8. *f* Njanj. 4 : 6.
*g* p. 10 : 15.

25 [a] Dina mangsa eta Jesoes ladjĕng oen-
djoekan, kijeu pioendjoekna: Simkoering
moedji ka andjeun, noen Ama, Pangeran
noe kagoengan langit sarĕng boemi!
doemeh eta pĕrkawis teja koe andjeun
[b] ditoetoepan ka noe palintĕr sarawoeh
ka noe binangkit, sarĕng geus diboeka-
26 keun [c] ka baroedak. 'Lĕrĕs, Ama! nja
27 kitoe pisan kasoekaän andjeun. 'Sanis-
kara koe Rama [d] geus diserenkeun ka
kami; djeung hanteu aja pisan anoe
nganjahokeun ka Poetra, ngan Rama
bae; kitoe deui teu aja noe nganjaho-
keun ka Rama, ngan Poetra bae, djeung
sakoer djalma noe dipikarĕp diëbrehan
28 koe Poetra. 'Hijap ka darijeu ka kami, eh
sakoer noe maropo sarta noe kabeuratan!
29 kami rek njĕgĕran ka maraneh. 'Geura
panggoel pasangan kami, barina goegoe-
roe ka kami; karana kami teh sareh sarta
rĕndah ati; lamoen kitoe maraneh [e] tang-
toe meunang kasĕgĕran pikeun njawa
30 maraneh. 'Karana [f] ari pasangan kami
teh ĕmpoek, sarta momotan ti kami teh
hampang. *a* Loek. 10 : 21. *b* Jĕs. 29 : 14. *c* p. 18 : 3.
*d* p. 28 : 18; Joh. 3 : 35. *e* Jĕr. 6 : 16. *f* 1 Joh. 5 : 3.

## PASAL 12.

Mangsa eta teh, [a] dina hidji poë sabat,
Jesoes angkat, djalanna kana pĕpĕ-
lakan tarigoe; dĕmi moeridna haraja-
ngeun dahar; tidinja [b] pada mipit rang-
2 geujanana, seug didalahar. 'Ari ahli-ahli
parisi, barang narendjo eta, aroendjoe-
kan ka Jesoes kijeu: Toeh, moerid-moerid
adjĕngan milampah [c] noe teu kawidian
3 dipigawe di poë sabat. 'Lahiranana ka
eta djalma: Naha maraneh tatjan ngadji
[d] tjarita lalampahan Dawoed, keur
mangsa palajeun dahar, kitoe deui ba-
4 toer-batoerna? 'Nja lampahna asoep ka
gĕdong Allah teja, ngadahar eta roti
tingalieun, padahal hanteu widi didahar
koe andjeunna, kitoe deui koe batoer-
batoerna, [e] ngan koe para panghoeloe
5 bae? 'Atawa koe maraneh tatjan kaädji
dina toret, jen panghoeloe [f] di poë
sabat pada ngarĕmpak sabat dina djĕro
6 kabah, kitoe ge teu matak salah? 'Sarta
kami ngalahir ka maraneh, di dijeu aja
7 [g] noe leuwih ti batan kabah. 'Tatapi
saoepama geus kanjahoan koe maraneh
dina panghartina noe kijeu teja: [h] Kami
teh misoeka kana karoenja, lain kana
koerban: moal datang ka ngahoekoeman
8 noe teu baroga dosa. 'Karana nja Poetra
manoesa noe moerba ka poë sabat keneh.
*a* Mark. 2 : 23; Loek. 6 : 1. *b* 5 Moesa 23 : 25.
*c* 2 Moesa 20 : 10. *d* 1 Sam. 21 : 6. *e* 3 Moesa 24 : 8, 9.
*f* 4 Moesa 28 : 9. *g* Mal. 3 : 1. *h* p. 9 : 13.

9 Ana geus ladjĕng angkatna ti dinja,
10 [a] Jesoes soemping ka masigit. 'Doema-
dakan, di dinja aja hidji djalma noe
kemper leungeunna sabeulah. Toeloej
eta pada naros ka Jesoes, kijeu pioen-
djoekna: [b] Koemaha, ari di poë sabat
kawidian njageurkeun? Pambrihna soe-
11 paja bisa ngĕlakkeun andjeunna. 'Lahi-
ranana ka darinja: Saha djalma di
lĕbah maraneh, anoe boga domba hidji,
saoepama tigoebroes kana lombang di
poë sabat, naha eta moal ditjĕkĕl, heug
12 dihandjatkeun? 'Ari djalma [c] koetan lain
leuwih pisan ti batan domba? Nanda-
keun kawidian di poë sabat migawe
13 kahadean. 'Geus kitoe ladjĕng ngalahir
ka eta djalma teja: Tjing, geura sodor-
keun leungeun maneh. Pek disodorkeun;
toeloej diwaloejakeun, tjageur tjara leu-
14 ngeun hidji deui. 'Dĕmi ahli parisi teh,
ari geus boedal, seug rĕrĕmpoegan
djeung batoer-batoer, [d] koemaha nja
15 pipĕtaeunana maehan ka Jesoes. 'Tatapi
kaoeninga koe Jesoes; ladjĕng angkat
ti dinja. Sarta loba pisan djalma noe
ngariring; eta sakabehna ditjalageur-
16 keun; 'djeung diomat-omatan katjida,
[e] oelah sina ngoetarakeun salira an-
17 djeunna. 'Nja eta soepaja kalaksana-
keun [f] noe geus dilahirkeun koe nabi
18 Jĕsaja, kijeu lahirna: 'Toeh, abdi kami,
beunang kami milih, kaäsih kami, noe
dipikarĕsĕp koe hate kami! Eta koe kami
rek diteundeunan Roh kami, sarta bakal
ngoewarkeun hoekoeman ka oerang ka-
19 pir. 'Moal pitjerewedeun atawa hahao-
kan, sarta moal aja noe ngadenge so-
20 warana dina loeloeroeng. 'Hoë noe pitĕs
koe eta hamo bakal disapatkeun, dĕlĕs
noe ngĕboel keneh koe eta hamo bakal
dipareuman; tangtoe datang ka noe-
toegkeun hoekoeman teh sina oenggoel.

21 'Sarta oerang kapir bakal pada ngarĕp-
ngarĕp kana djĕnĕnganana. *a* Mark. 3:1;
Loek. 6:6. *b* Loek. 14:3. *c* Loek. 12:24. *d* Joh.
5:16; 7:19. *e* p. 8:4; 9:30. *f* Jĕs. 42:1—4.

22 Ari geus kitoe dideuheuskeun ka Je-
soes [a] hidji djalma noe kaäsoepan setan,
nja lolong nja bisoe; seug toeloej di-
tjageurkeun, anoe matak eta djalma noe
lolong djeung bisoe teh bisa ngomong
23 sarta nendjo. 'Dĕmi sakabeh djalma mĕ-
lĕngĕk, aromongna: Eta teh lain [b] Poe-
24 tra Dawoed teja? 'Tatapi ari ahli-ahli
parisi, anoe ngadenge kitoe, ngaromong:
[c] Eta hanteu ngaloewarkeun setan, ngan
25 koe [d] Beël-Sĕboeb, kapala setan. 'Na-
nging Jesoes [e] oeningaeun ka pikiranana;
seug ngalahir ka eta djalma: Oenggal
karadjaän, noe mĕrangan maneh, tangtoe
toempoer; sarta oenggal nagara atawa
imah, noe mĕrangan maneh, eta moal
26 tĕtĕp. 'Oepama Setan ngaloewarkeun
Setan, eta nandakeun mĕrangan maneh;
ana kitoe mah karadjaänana koemaha
27 bisa tĕtĕp? 'Lamoen ĕnja kami ngaloe-
warkeun setan koe Beël-Sĕboeb, anak-
anak maraneh ngaloewarkeunana setan
teh koe saha? Manana nja eta pisan
noe bakal ngahoekoeman ka maraneh.
28 'Sabalikna, lamoen kami ngaloewarkeun
setan teh koe Roh Allah, nandakeun
karadjaän Allah geus dongkap ka ma-
29 raneh. 'Atawa koemaha djalma rek bisa
asoep ka imah noe bĕdas, sarta ngara-
jah paparabotanana, lamoen eta noe
bĕdas teh hanteu dibarogod heula mah?
30 kakara bisa ngarajah imahna. 'Anoe
hanteu miloe ka kami, [f] nja eta ngala-
wan ka kami teh; sarta noe hanteu
miloe ngoempoelkeun djeung kami, nja
31 eta ngaboerantakkeun. 'Koe sabab eta,
kami ngalahir ka maraneh: [g] sagala
dosa sarta omongan goreng bakal di-
hampoera ka djalma; tatapi ari hal nga-
gorengkeun ka Roh mah, moal diham-
32 poera ka djalma. 'Djeung saha-saha noe
ngomong ngalawan ka Poetra manoesa
teh, bakal dihampoera; tatapi ari noe
ngomong ngalawan ka Roh Soetji mah,
moal dihampoera, boh djaman ajeuna,
33 boh djaman mangke. 'Salah-sahidji, [h]
sĕboetkeun tangkalna hade djeung boe-
wahna hade, atawa sĕboetkeun tang-
kalna goreng djeung boewahna goreng;
karana kanjahoanana tangkal tina boe-
34 wahna. 'Eh, [i] anak-anak oraj wĕlang!
koemaha maraneh rek bisa ngomong
barang noe hade, da maraneh teh dasar
goreng? [j] karana panglemekna biwir
35 koe tina kaleberanana hate. 'Ari djalma
noe hade ngabidjilkeun kahadean tina
banda hate noe hade; kitoe deui djalma
noe goreng ngabidjilkeun kagorengan
36 tina banda noe goreng. 'Ari kami nga-
lahir ka maraneh, [k] tina hidji-hidji omo-
ngan noe sija-sija, noe diomongkeun koe
djalma, koedoe pada njanggakeun ka-
37 tĕranganana [l] di poë ngahoekoem. 'Ka-
rana tina omongan maneh bakal maneh
didamĕl bĕnĕr, sarta tina omongan ma-
neh keneh bakal maneh dihoekoeman.
*a* p. 9:32; Loek. 11:14. *b* p. 9:27. *c* p. 9:34;
10:25. *d* 2 Radj. 1:2. *e* p. 9:4. *f* Mark. 9:40.
*g* Mark. 3:28, 29; Loek. 12:10; 1 Joh. 5:16.
*h* p. 7:18. *i* p. 3:7. *j* Loek. 6:45. *k* Ep. 4:29;
5:4. *l* Goer. 12:14.

38 Toeloej ngawangsoel sawareh ahli
kitab djeung ahli parisi, kijeu pioen-
djoekna: Noen Goeroe! [a] simkoering ha-
jang nendjo hidji tanda dadamĕlan adjĕ-
39 ngan. 'Ari Jesoes ngawalon, kijeu lahir-
na: Bangsa noe goreng djeung sok
ngaranjed teh menta tanda; moal dibere
tanda, ngan tanda nabi Joenoes teja.
40 'Karana sapĕrti Joenoes [b] tiloe poë tiloe
peuting aja di djĕro beuteung laoek
lodan teja, nja kitoe deui Poetra ma-
noesa teh bakal aja di djĕro hate boemi
41 [c] tiloe poë tiloe peuting. 'Oerang Ninĕwe
bakal ngadareuheusan ka hoekoem ki-
jamat barĕng djeung ijeu bangsa ajeuna,
sarta seug ngahoekoeman ka darinja;
karana [d] oerang Ninĕwe teh tarobat
sanggeusna meunang piwoeroek ti Joe-
noes; padahal anoe ajeuna di dijeu mah,
42 leuwih ti batan Joenoes. 'Radja istri
[e] ti tĕbeh kidoel teja bakal ngadeuheu-
san ka hoekoem kijamat barĕng djeung
ijeu bangsa ajeuna, sarta seug ngahoe-
koeman ka darinja; karana geus soem-
ping ti toengtoeng boemi, bawaning ha-
jangeun ngareungeu kana kapintĕran
Soeleman; padahal anoe ajeuna di dijeu
43 mah, leuwih ti batan Soeleman. 'Mangsa
soekma nadjis geus ka loewar ti djalma,
toeloej ngidĕran ĕnggon noe rarehe,
nejangan eukeur tjitjing, tatapi hanteu
44 manggih. 'Seug ngomong kijeu: Ah, dek
balik deui bae ka imah oeroet aing ka
loewar. Ari datang, njampak geus ko-

song, beunang njapoean sarta dialoes-
45 aloes. 'Tidinja leumpang, ngadjakan toe-
djoeh batoer pada soekma, noe leuwih
goreng ti batan manehanana; ari geus
asoep tjaritjing di dinja; [f] djadi djalma
teja ahirna leuwih bangĕt ti batan tadi.
Nja kitoe pidjadieunana ijeu bangsa noe
goreng teh. *a* p. 16 : 1; Mark. 8 : 11; Loek. 11 : 29.
*b* Joen. 1 : 17. *c* p. 16 : 21. *d* Joen. 3 : 5. *e* 1 Radj.
10 : 1. *f* Ibr. 6 : 4—6; 2 Petr. 2 : 20.

46 Ari keur Jesoes ngalahir keneh ka eta
djalma-djalma, [a] beh iboena djeung sa-
derek-saderekna ngaradĕg di loewar, ha-
rojongeun sasaoeran djeung andjeunna.
47 'Toeloej aja noe ngoeninga kijeu: Toeh,
iboe sarĕng saderek-saderek andjeun
keur ngaradĕg di loewar, harojongeun
48 sasaoeran sarĕng salira andjeun. 'Nga-
walon Jesoes, kijeu lahirna ka noe ngoe-
ninga teh: Na saha karah iboe kami,
djeung saha doeloer-doeloer kami teh?
49 'Ladjĕng ngoengkoelkeun pananganana
ka loehoereun moerid-moeridna, bari
ngalahir: Toeh, tarendjo indoeng djeung
50 doeloer-doeloer kami mah! 'Karana saha-
saha djalma [b] noe ngalampahkeun kĕrsa
Ama kami, anoe linggih di sawarga, nja
eta doeloer lalaki, sarta doeloer awewe,
djeung indoeng kami. *a* Mark. 3 : 31;
Loek. 8 : 20. *b* p. 7 : 21; Joh. 6 : 40.

## PASAL 13.

Dina poë harita Jesoes ka loewar ti
boemi, [a] ladjĕng linggih di sisi laoet.
2 'Geus kitoe loba pisan djalma koempoel
ngadareuheusan, noe matak andjeunna
[b] nitihan kana hidji parahoe, seug ling-
gih; ari eta sakabeh djalma teja narang-
3 toeng di basisir. 'Tidinja Jesoes ngala-
hirkeun reja pisan pĕrkara ka darinja
koe misil, kijeu lahirna: [c] Aja hidji toe-
kang sĕbar indit ka loewar, dek njĕbar-
4 keun. 'Mangsa keur njĕbarkeun, sawa-
reh ragragan ka djalan; seug manoek-
5 manoek daratang, maratjokan eta. 'Ari
noe sawareh deui ragraganana ka noe aja
tjadasan, njampak di dinja teu pati loba
taneuh; harita keneh ge djadi, koe
6 sabab hanteu djĕro taneuhna. 'Tatapi
ari geus bidjil panon-poë, toeloej toe-
toeng; djeung tina sabab hanteu aja
7 akarna, noe matak djadi perang. 'Ari noe
sawareh dui ragraganana ka pĕlĕbah
tjoetjoek-tjoetjoek; dĕmi eta tjoetjoek
djaradi, toeloej noe disĕbarkeun teh
8 eungapeun. 'Ari noe sawareh deui rag-
raganana ka taneuh noe hade; toeloej
bidjil boewahna, beubeunanganana noe
hidji [d] saratoes, noe hidji gĕnĕp poeloeh,
ari noe hidji deui tiloe poeloeh patikĕ-
9 laneun. 'Saha-saha djalma [e] noe boga
tjeuli pikeun ngadenge, koedoe denge-
keun. *a* Mark. 4 : 1. *b* Loek. 5 : 3. *c* Loek. 8 : 4.
*d* 1 Moesa 26 : 12. *e* p. 11 : 15.

10 Geus kitoe [a] moerid-moerid pada ma-
rĕk ka Jesoes, sarta oendjoekan kijeu:
Noen, koemaha noe mawi andjeun nga-
lahir ka eta djalma-djalma koe misil?
11 'Ngawalon Jesoes, kijeu lahirna ka moe-
rid: Sabab [b] ari maraneh geus dipaparin
pinjahoëun ka rasijah karadjaän sawar-
ga, tatapi ari eta djalma mah hanteu
12 dipaparin. 'Karana [c] saha-saha noe geus
boga, tangtoe dipaparin deui, sarta da-
tang ka leuwihan; sabalikna ari noe han-
teu boga mah, ti eta teh sabobogaänana
13 ge bakal ditjandak. 'Kitoe noe matak
kami ngawoeroek ka eta djalma-djalma
noe misil; sabab [d] molotot oge hanteu
nendjo, djeung tjeuli molongo oge teu
ngadenge, soemawonna moen ngaharti.
14 'Sarta nja di maranehanana eta boekti
[e] piwĕdjang nabi Jĕsaja, anoe kijeu la-
hirna: Maraneh bakal ngadenge koe
tjeuli, tatapi moal ngaharti; sarta bakal
molotot koe panon, tatapi moal nendjo.
15 'Karana ijeu bangsa teh geus djadi min-
toel hatena, ari tjeulina hese ngadenge-
na, sarta panonna geus dipeureumkeun;
soepaja oelah koengsi narendjo koe pa-
non, djeung oelah ngadarenge koe tjeuli,
djeung oelah ngaharti koe hate, djeung
oelah tarobat, sarta oelah ditjageurkeun
16 koe kami. 'Tatapi [f] ari panon maraneh
mah salamĕt, sabab nendjo; kitoe deui
17 tjeuli maraneh, sabab ngadenge. 'Ka-
rana satĕmĕnna, kami ngalahir ka ma-
raneh: [g] djaman baheula reja pisan nabi
reudjeung djalma noe balĕnĕr haraja-
ngeun ningali pĕrkara noe katendjo koe
maraneh, tatapi hanteu koengsi ningali;
djeung harajangeun ngareungeu pĕrkara
noe kadenge koe maraneh, tatapi hanteu
18 koengsi ngareungeu. 'Dĕmi ajeuna ma-
raneh geura ngadengekeun misil toe-
19 kang sĕbar teja: 'oepama djalma nga-
denge [h] eta pangandika tina hal kara-
djaän, sarta hanteu ngahartieun, toeloej
datang [i] noe goreng teja, ngaraboet anoe

geus disĕbarkeun dina hatena; nja eta
20 noe kasĕbarkeun ka djalan teja. 'Ari noe
kasĕbarkeun ka noe aja tjadasan teja,
nja eta noe ngadengekeun pangandika,
harita keneh ge ditarima djeung soeka-
21 na; 'tatapi eta hanteu aja akarna dina
dirina, noe matak hanteu koengsi lila;
mangsa aja kasoekĕran djeung dikani-
jaja tina sabab pangandika teja, eta
22 gantjang titadjong. 'Ari noe kasĕbar-
keun ka pĕlĕbah tjoetjoek teja, nja eta
noe ngadengekeun pangandika; dĕmi [j]
karepotan doenya, sarta panggĕndamna
kabeungharan, matak djadi eungapeun
pangandika teh, salawasna teu boewa-
23 han. 'Ari noe kasĕbarkeun di taneuh noe
hade teja, nja eta noe ngadengekeun pa-
ngandika, sarta kaharti pisan; geus kitoe
datang ka boewahan, beubeunanganana
noe hidji saratoes, noe hidji gĕnĕp poe-
loeh, ari noe hidji deui tiloe poeloeh pa-
tikĕlaneun. *a* Mark. 4 : 10; Loek. 8 : 9. *b* p. 11 : 25.
*c* p. 25 : 29; Mark. 4 : 25. *d* 5 Moesa 29 : 4. *e* Jĕs.
6 : 9, 10. *f* Loek. 10 : 23. *g* 1 Petr. 1 : 10. *h* p. 4 : 23.
*i* 1 Joh. 3 : 12. *j* 1 Tim. 6 : 9, 10.

24 Aja misil sedjen, koe Jesoes ditjari-
joskeun ka eta djalma-djalma, kijeu la-
hirna: Ari karadjaän sawarga teh oepa-
ma hidji djalma noe njĕbarkeun binih
25 noe hade dina lahanna. 'Keur waktoe
djalmana hareës, djol datang moesoehna,
njĕbarkeun djoekoet dina tarigoe teja,
26 geus kitoe leumpang. 'Mangsa ngagĕde-
an eta pĕlakna, ana keur njiram, seug
27 katara deui djoekoetna. 'Tidinja badega-
badega djalma noe boga lahan teja nga-
dareuheusan, sarta oendjoekan kijeu:
Noen djoeragan! karah gamparan teu
njĕbarkeun binih noe sae dina lahan
gamparan? na ti mana eta aja djoekoet?
28 'Ari saoerna: Eta noe njijeun kitoe teh
djalma moesoeh. Mioendjoek deui bade-
ga teh: Koemaha koe pangĕrsa djoera-
gan, koering laleumpang ngoempoelkeun
29 eta? 'Ari saoerna: Montong; karana
lamoen ngoempoelkeun eta djoekoet,
30 bisi katjaboet tarigoena. 'Keun, sina
barĕng bae ngagĕdean nĕpi ka diboewat;
ari geus waktoe diboewat, kami rek
nitah kijeu ka noe dibaroewat: Ajeuna
koempoelkeun heula eta djoekoetna,
seug beungkeutan, soepaja sina didoe-
roek; tatapi [a] ari tarigoena mah koedoe
koempoelkeun kana koedang kami.
*a* p. 3 : 12.

31 Aja deui misil sedjen, koe Jesoes ditja-
rijoskeun ka eta djalma-djalma, kijeu la-
hirna: Ari karadjaän sawarga teh [a] oepa-
ma siki sasawi, noe ditjokot koe hidji
32 djalma, toeloej diipoek di kĕbonna. 'Nja
eta panglĕmboet-lĕmboetna tina saka-
beh sisikian; tatapi ari geus djadi, eta
moenggah panggĕdena tina sakoer lalab-
lalab, sarta tangkalan, nĕpi ka manoek
awang-awang daratang sarta njarajang
dina dahanna. *a* Mark. 4 : 31; Loek. 13 : 18.

33 Aja deui misil sedjen, koe andjeunna
dilahirkeun ka eta djalma-djalma, kijeu:
Ari karadjaän sawarga teh [a] oepama
ragi, noe ditjokot koe hidji awewe, toe-
loej dibĕbĕskeun ka tipoeng tiloe takĕr,
datang ka kahaseuman sakabehna.
*a* Loek. 13 : 20.

34 Eta sadajana pĕrkara koe Jesoes dila-
hirkeun ka djalma-djalma [a] koe misil
bae; ari hanteu koe misil mah, teu pisan
35 ngalahir ka darinja; 'soepaja kalaksana-
keun noe geus dilahirkeun koe [b] nabi
teja, kijeu lahirna: [c] Kaoela sĕdja moeka
biwir koe misil, sĕdja ngaloewarkeun
barang anoe boeni ti watĕs diadĕgkeu-
nana alam-doenya. *a* Mark. 4 : 33.
*b* 2 Bab. 29 : 30. *c* Djab. 78 : 2.

36 Geus kitoe eta djalma-djalma teja koe
Jesoes ditilar, ladjĕng moelih ka boemi.
Tidinja moerid-moerid ngadareuheusan,
sarta kijeu pioendjoekna: [a] Moegi-moegi
nĕrangkeun ka simkoering eta misil
37 djoekoet dina lahan teja. 'Ngawalon
Jesoes, kijeu lahirna ka moerid teh: Ari
noe njĕbarkeun binih noe hade teja, nja
38 eta Poetra manoesa. 'Dĕmi lahan teja,
nja eta doenya. Binih noe hade teja, nja
eta anak-anak karadjaän; djeung djoe-
koet teja, nja eta anak-anak ti noe go-
39 reng. 'Ari moesoeh, noe geus njĕbarkeun
eta, nja eta Iblis. Waktoe diboewat teja,
nja eta panoengtoengan doenya. Ari noe
40 dibaroewat, [b] nja eta malaikat. 'Sapĕrti
dikoempoelkeun eta djoekoetna, sarta
toeloej didoeroek koe seuneu teja, nja
kitoe pisan pidjadieunana dina panoeng-
41 toengan doenya teh.'Ari Poetra manoesa
bakal miwarangan [c] malaikatna, sarta
eta bakal pada ngoempoelkeun tina ka-
radjaänana saniskara [d] tatadjongan,
djeung sakoer noe migawe kadorakaän;
42 'bari toeloej [e] dialoengkeun ka pameu-
leuman noe hoeroeng; eta di dinja bakal

tjareurik djeung tingkarĕrot hoentoena.
43 'Harita noe balĕnĕr bakal [f] montjorong
tjara panon-poë dina karadjaän Ramana.
Saha-saha noe boga tjeuli pikeun nga-
denge, eta koedoe dengekeun. *a* p. 15 : 15.
*b* Wahj. 14 : 15. *c* p. 24 : 31. *d* Sĕp. 1 : 3. *e* p. 8 : 12;
25 : 30; Wahj. 19 : 20. *f* Dan. 12 : 3; 1 Kor. 15 : 40.
44 Djeung deui karadjaän sawarga teh
oepama radja-barana noe kakoeboer
dina lahan; ana katimoe koe hidji djalma,
toeloej disoempoetkeun; sarta koe ba-
waning atoheun, seug indit [a] ngadjoe-
walan babandaänana, bari toeloej di-
beuli eta lahan teja. *a* Loek. 44 : 33; Pil. 3 : 7.
45 Djeung deui karadjaän sawarga teh
oepama hidji toekang dagang, noe ne-
46 jangan moetijara noe moelja. 'Ari geus
manggih moetijara hidji noe gĕde nakĕr
pangadjina, seug indit ngadjoewalan ba-
bandaänana, bari toeloej dibeuli.
47 Djeung deui karadjaän sawarga teh
oepama hidji heurap, noe diroengkoep-
keun ka laoet, sarta warna-warna laoek
48 anoe kakoempoelkeun. 'Mangsa geus pi-
noeh, dipoeloet ka sisi; toeloej djalmana
gek darijoek, bari milihan noe harade
dika-wadahnakeun, ari noe goreng mah
49 dipitjeunan. 'Nja kitoe pisan pidjadieu-
nana dina panoengtoengan doenya teh:
malaikat bakal ka laloewar, seug toeloej
misahkeun djalma noe garoreng ti tĕ-
50 ngah-tĕngah djalma noe balĕnĕr; 'geus
kitoe diaraloengkeun ka pameuleuman
noe hoeroeng; eta di dinja bakal tjareu-
rik djeung tingkarĕrot hoentoena.
51 Ladjĕng Jesoes ngalahir ka moerid-
moeridna: Koemaha, eta sakabeh teh geus
kaharti koe maraneh? Wangsoelanana:
52 Noen Goesti, soemoehoen. 'Ari lahirana-
na ka darinja: Koe sabab eta, saban-
saban ahli kitab, noe geus diwoeroek hal
karadjaän sawarga teja, eta teh ibarat
noe boga imah, anoe ngaloewarkeun ti
radja-branana barang noe anjar sarta
noe heubeul.
53 Ari geus kitoe, mangsa Jesoes paran-
tos ngalahirkeun eta misil-misil teja,
54 [a] ladjĕng djĕngkar ti dinja. 'Dĕmi geus
soemping ka [b] nagara asalna, toeloej
ngawoeroek ka djalma-djalma di masi-
gitna, wani datang ka hareugeueun; aro-
mongna: Na ti mana eta teh meunangna
kapintĕran reudjeung kamatihan saki-
55 toe? 'Naha eta [c] koetan lain anak toe-
kang kai teja? sarta indoengna teh lain
anoe ngaran Mariam? djeung doeloer-
doeloerna lalaki lain Jakoboes, djeung
Joses, djeung Simon, djeung Joedas?
56 'Sarta ari doeloerna awewe sakabeh lain
anoe aja di oerang teja? [d] Na ti mana
karah eta meunangna sakabeh anoe ki-
57 toe teh? 'Tidinja [e] eta djalma pada tita-
djong ka andjeunna. Dĕmi Jesoes nga-
lahir ka darinja: [f] Ari noe djadi nabi
kateu-dihormatanana teh ngan di nagara
asalna djeung di djĕro boemina bae.
58 'Sarta di dinja andjeunna teu loba mida-
mĕl moedjidjat, sabab maranehanana
[g] teu pĕrtjajaeun. *a* Mark. 6 : 1. *b* p. 2 : 23;
Loek. 4 : 16. *c* Joh. 6 : 42. *d* Joh. 7 : 15. *e* p. 11 : 6.
*f* Joh. 4 : 44. *g* Mark. 9 : 23.

## PASAL 14.

Dina mangsa eta, [a] Herodes, bopati
teja, ngareungeu wartana pĕrkara
2 Jesoes. 'Toeloej ngalahir ka wilajat-wi-
lajatna: Eta teh Johannes toekang nga-
banjoe teja; geus hoedang deui ti noe
maraot, noe matak eta sakitoe kamati-
3 hanana. 'Karana eta teh Herodes [b] geus
nangkĕp ka Johannes, sarta ditalian,
toeloej diasoepkeun ka pangberokan,
tina pĕrkara Herodias, geureuha Pili-
4 poes saderekna. 'Sababna Johannes mi-
hatoer ka Herodes kijeu: [c] Andjeun teh
5 teu kawidian mihoekoem ka eta. 'Ari
kĕrsana hajang maehan ka Johannes,
tatapi sijeuneun koe djalma-djalma, sa-
bab [d] pada ngakoe nabi ka Johannes.
6 'Dĕmi keur mangsa ngamoemoele [e] poë
wĕwĕdalan Herodes, poetra Herodias
noe istri seug ngibing di tĕngah-tĕngah,
7 matak soekaeun Herodes. 'Tina sabab
kitoe, seug ka loewar djangdji sarta soem-
pah, naon bae noe dipenta, tangtoe di-
8 paparinkeun. 'Dĕmi eta, sapedah geus
dipagahan ti heula koe iboena, seug oen-
djoekan kijeu: Moegi simkoering dipasi-
han di dijeu hoeloe Johannes toekang
ngabanjoe teja, sarta diwadahan koe
9 talĕm. 'Geus kitoe radja teh nalangsa;
ngan koe tina soempahna teja, sarta
djeung koe sadajana noe ngarijoeng sa-
sarĕngan, noe matak nimbalan, eta koe-
doe dipaparinkeun ka moerangkalih.
10 'Toeloej bae miwarangan, seug motong
beuheung Johannes di djĕro pangbero-
11 kan. 'Ari mastakana dibawa dina talĕm,

dibikeun ka moerangkalih teja, dĕmi
12 koe eta dibawa ka iboena. 'Teu lila da-
ratang moerid-moeridna; majit teh toe-
loej dibawa, sarta dikoerĕbkeun sakali;
geus kitoe bral arindit, ngoeninga ka
Jesoes. *a* Mark. 6 : 14; Loek. 9 : 7. *b* Loek. 3 : 19, 20.
*c* 3 Moesa 18 : 16. *d* p. 21 : 26. *e* 1 Moesa 40 : 20.

13 Mangsa Jesoes ngadangoe eta, [a] la-
djĕng angkat ti dinja, toenggang para-
hoe, njingsalkeun andjeun ka ĕnggon
noe simpe. Barang kadenge koe djalma-
djalma, toeloej marijang ti nagara-na-
gara, pada badarat noetoerkeun ka an-
14 djeunna. 'Ari Jesoes ka loewar, kati-
ngali eta loba pisan djalma, seug [b]
kalangkoeng-langkoeng wĕlaseunana; la-
djĕng njageurkeun anoe baroga kasakit
15 di pĕlĕbah maranehanana. 'Wantji boe-
rit moerid-moeridna toeloej pada marĕk
ka Jesoes, sarta aroendjoekan: Di dijeu
ĕnggon noe rehe, sarĕng waktoena geus
seĕp; ajeuna eta djalma-djalma moegi di-
piwarang maloendoer, sina pada leum-
pang ka desa-desa, baris mareuli pitĕdaeun
16 pikeun daririna. 'Dĕmi lahiran Jesoes ka
moerid: Montong teuing sina laleum-
pang; [c] koe maraneh bae bere dadaharan.
17 'Ari pioendjoekna deui ka andjeunna: Di
dijeu mah simkoering teu garadoeh ngan
roti lima siki sarĕng laoek doewa siki.
18 'Lahiranana: Eta ka dijeu geura barawa
19 ka kami. 'Geus kitoe eta djalma-djalma
dipiwarang darijoek dina djoekoet; la-
djĕng njandak eta roti lima siki djeung
laoek noe doewa siki teja, seug [d] tanggah
ka langit, bari moedji soekoer; tidinja
pek roti teh disĕmplekan, sarta dipapa-
rinkeun sakali ka moerid-moerid, ari
koe moerid-moerid dibagikeun ka djal-
20 ma-djalma teja. 'Toeloej sakabeh pada
dadaharan, sarta datang ka sareubeu-
heun; dĕmi geus kitoe diparoeloengan
sesa beunang njĕmplekan, wani aja doe-
21 wa wĕlas karandjang pinoeh. 'Ari noe
dadaharan teja djoemlahna antara lima
reboe djalma lalaki, sadjaba ti awewe
djeung baroedak. *a* Mark. 6 : 31; Loek. 9 : 10.
*b* p. 9 : 36. *c* 2 Radj. 4 : 42, 43. *d* Joh. 17 : 1.

22 Harita keneh [a] moerid-moerid koe
Jesoes dipiroesa sina arasoep kana pa-
rahoe, soepaja lajar ti heulaeun an-
djeunna ka peuntas, eukeur andjeunna
miwarang maroelang djalma-djalma teja.
23 'Sanggeusna djalma-djalma teja dipiwa-
rang maloendoer, ladjĕng andjeunna nja-
lira bae [b] naek ka goenoeng, bade nĕ-
nĕda; dĕmi geus boerit, andjeunna nja-
24 lira bae di dinja. 'Ari parahoena ajeuna
aja di tĕngah laoet, sarta soesaheun
koe ombak, wantoening keur angin ma-
25 pag. 'Dĕmi ti peuting, mĕnĕran waktoe
ronda [c] noe kaopat, Jesoes soemping
ka moeridna, [d] tapak-hantjang dina la-
26 oet. 'Mangsa andjeunna koe moerid-
moerid katarendjo keur tapak-hantjang
dina laoet, toeloej pada ngarandjoeg,
ari pokna: Toeh, aja djoerig! sarta bari
tinggaroak koe bawaning sarijeuneun.
27 'Dĕmi koe Jesoes enggalna dilahiran,
kijeu lahirna: Masing galĕde hate; ijeu
28 teh kami, oelah sararijeun. 'Tidinja Pe-
troes seug ngawangsoel, kijeu pioen-
djoekna: Noen Goesti! ari estoe mah
andjeun, moegi simkoering piwarang
29 ngadeuheus ka andjeun dina tjai. 'Ari
lahiranana: Hijap ka dijeu! Petroes seug
toeroen tina parahoe, toeloej ngaleng-
kah dina tjai, dek ngadeuheusan ka Je-
30 soes. 'Tatapi ana nendjo angin gĕde,
Petroes teh inggiseun; lĕp bae titeuleum,
pek sasambat, kijeu pokna: [e] Doeh,
31 Goesti! simkoering toeloengan. 'Enggal
Jesoes njodorkeun panangan, bari Pe-
troes ditjandak; ladjĕng ngalahir ka
dinja: Eh, maneh [f] noe koerang pĕr-
32 tjaja! naha mana tidjalikeuh? 'Dĕmi
geus naraek kana parahoe, angin teh
33 ngarandĕg. 'Ari noe araja dina pa-
rahoe pada marĕk bari saroedjoed ka
Jesoes, pioendjoekna: Saestoena [g] an-
djeun teh Poetra Allah! *a* Mark. 6 : 45;
Joh. 6 : 16. *b* p. 15 : 29; Loek. 6 : 12. *c* Mark. 13 : 35.
*d* Aj. 9 : 8. *e* p. 8 : 25. *f* p. 6 : 30. *g* p. 16 : 16.

34 Geus kitoe kĕbat lajarna ka peuntas,
35 [a] darongkap ka tanah Genesaret. 'Mang-
sa djalma di dinja geus njarahoĕun ka
Jesoes, toeloej nitahan ka sakoeriling
tanah eta, [b] geus kitoe pada njangga-
keun ka andjeunna sakoer noe garĕring;
36 'bari noenoehoen, moegi diwidian nja-
rabak bae [c] kana kĕlin djoebahna; dĕmi
sakoer-sakoer anoe njabak, seug tjala-
geur. *a* Mark. 6 : 53. *b* p. 4 : 24. *c* p. 9 : 21.

## PASAL 15.

Geus kitoe [a] ngadareuheusan ka Je-
soes ahli-ahli kitab djeung ahli-ahli
parisi ti Jĕroesalem, sarta kijeu pi-

2 hatoerna: 'Koe naon [b] moerid-moerid
adjĕngan mana ngarĕmpak pikoekoeh ka-
roehoen? karana teu saribanjo leungeun,
3 samangsa dek dahar. 'Dĕmi Jesoes nga-
walon, kijeu lahirna ka eta djalma: Koe
naon ari maraneh teh mana ngarĕmpak
timbalan Allah koe pikoekoeh maraneh?
4 'Karana [c] Allah geus nimbalan, kijeu
timbalanana: Koedoe masing hormat
ka bapa sarta ka indoeng; djeung deui:
Saha-saha noe njapa ka bapa atawa ka
5 indoeng, pasti koedoe dipaehan. 'Tatapi
ari tjarek maraneh mah: Saha-saha noe
ngomong ka bapa atawa ka indoeng
kijeu: Noe baris pimangpaäteun ka bapa
ka indoeng ti koering, eta teh pikeun
pangabakti, eta geus teu koedoe-koedoe
hormat ka bapana atawa ka indoengna.
6 'Djadi timbalan Allah koe maraneh geus
diapĕskeun tina sabab pikoekoeh ma-
7 raneh. 'Eh, djalma noe poera-poera! geus
bĕnĕr pisan [d] Jĕsaja ngawĕdjangkeun
hal maraneh, noe lahiranana kijeu teja:
8 'Ijeu bangsa marĕk teh ka kami koe
soengoet bae, djeung ngahormatna ka
kami koe biwir bae, ari hatena mah
9 djaoeh pisan ti kami. 'Tjoemah bae eta
njĕmbahna ka kami, da mamatahkeun
10 papatah, [e] parentah djalma. 'Tidinja
Jesoes njaoer djalma-djalma teja, sarta
dilahiran kijeu: Geura koedoe pada nga-
11 denge, sarta hartikeun: 'ari [f] noe asoep
kana soengoet, moal matak nadjis ka
djalma; dĕmi [g] noe bidjil tina soengoet,
nja eta noe matak nadjis ka djalma
tamah. *a* Mark. 7:1. *b* p. 12:2. *c* 2 Moesa 20:12;
21:17. *d* Jĕs. 29:13. *e* Kol. 2:20—22. *f* 1 Tim.
4: 4. *g* p. 12:34.

12 Geus kitoe moerid-moeridna pada ma-
rĕk, sarta oendjoekan kijeu: Koemaha
andjeun teh geus oeninga, jen ahli pa-
risi, mangsa ngadarenge eta pilahir teja,
13 toeloej pada titadjong? 'Ana ngawalon
Jesoes, kijeu lahirna: Sagala pĕpĕlakan,
anoe lain beunang mĕlak Ama kami, anoe
linggih di sawarga, bakal ditoempoer-
14 keun. 'Ingkeun bae; eta dirina teh [a] lolong,
noengtoen ka noe lolong. Oepama noe lo-
long noengtoen ka noe lolong deui, doewa-
nana tangtoe mangke tigoebrag ka soe-
15 soekan. 'Pok Petroes ngawangsoel, kijeu
pioendjoekna: [b] Moegi simkoering sadaja
16 dihartosan eta misil teja. 'Ari lahiran
Jesoes: Naha karah maraneh oge masih
17 keneh taja pangarti? 'Koetan tatjan nga-
harti, jen saniskara noe asoep kana soe-
ngoet, eta ladjoe kana beuteung, toeloej
18 kabidjilkeun di djamban? 'Tatapi ari
noe bidjil tina soengoet mah datangna
ti djĕro hate; sarta nja eta noe matak
19 nadjis ka djalma teh. 'Karana anoe bi-
djil ti djĕro hate teja, [c] nja eta pikir
anoe goreng, maehan, ngaranjed, djinah,
20 maling, mitĕnah, ngagogoreng. 'Nja eta
pĕrkara noe matak nadjis ka djalma
teh; tatapi ari dadaharan hanteu sibanjo
leungeun mah teu matak nadjis ka
djalma. *a* p. 23:16; Loek. 6:39. *b* p. 13:36.
*c* 1 Moesa 8:21.

21 Geus kitoe [a] Jesoes djĕngkar ti dinja,
angkatna ka bilangan Tiroes djeung Si-
22 don. 'Djĕboel aja hidji awewe, oerang
Kanaän, datangna tina wĕwĕngkĕran
di dinja; toeloej sasambat ka andjeunna,
kijeu pioendjoekna: [b] Noen Goesti, Poe-
tra Dawoed! moegi aja sih-piwĕlas ka
diri koering; poen anak awewe bangĕt
23 pisan diheureujan koe setan. 'Ari koe
Jesoes teu pisan diwalonan sakĕtjap-
kĕtjap atjan. Tidinja moerid-moeridna
pada marĕk, sarta noenoehoen, kijeu
pioendjoekna: Awewe teh moegi piwa-
rang oendoer; karana sasambat bae bari
24 noetoerkeun. 'Dĕmi Jesoes ngawalon,
kijeu lahirna: Kami dipiwarang teh [c]
ngan ka domba bangsa Israil bae noe
25 laleungit. 'Seug awewe teh marĕk, bari
soedjoed ka andjeunna, ari pioendjoek-
na: Noen Goesti! moegi simkoering toe-
26 loengan. 'Dĕmi Jesoes ngawalon, kijeu
lahirna: Teu pantĕs njokot roti baroe-
27 dak, seug dialoengkeun ka kitjik. 'Ari
pioendjoekna: Soemoehoen Goesti, lĕrĕs
pisan; tanapi sanadjan kitjik oge sok
njatoe remeh noe moerag ti medja doe-
28 noenganana. 'Ladjĕng Jesoes ngawalon,
kijeu lahirna ka eta awewe: Eh njai!
[d] kapĕrtjajaän maneh teh gĕde pisan;
tinĕkanan sakahajang maneh. Dĕmi
anakna teja tjageur ti waktoe harita
pisan. *a* Mark. 7:24. *b* p. 20:30. *c* p. 10:6;
Lal. 13:46. *d* p. 8:10.

29 Geus kitoe [a] Jesoes djĕngkar deui ti
dinja, soemping ka laoet Galilea; la-
djĕng naek ka goenoeng, sarta linggih
30 di dinja. 'Dĕmi geus kitoe, loba pisan
djalma noe ngadareuheusan, pada mawa
noe dejog, noe lolong, noe bisoe, noe

kemper, djeung reja-reja deui noe se-
djen; seug disaranggakeun kana dampal
Jesoes; ladjĕng koe andjeunna ditjageur-
31 keun. 'Anoe matak eta djalma-djalma
pada heraneun, nendjo anoe bisoe lemek,
anoe kemper walagri, anoe dejog leum-
pangna bĕnĕr, sarta noe lolong beunta;
wani datang ka pada ngamoeljakeun
ka Allah Israil. *a* Mark. 7 : 31.
32 Tidinja [a] Jesoes njaoer moerid-moe-
ridna, sarta ngalahir kijeu: Kami liwat-
saking nja watir ka eta djalma-djalma;
sabab ajana di kami geus meunang tiloe
poë, sarta teu barogaeun pihakaneunana;
kami hanteu tega ngaboebarkeun eta,
ari tatjan dadaharan mah, bisi maropo di
33 djalan. 'Ari pioendjoek moerid-moerid-
na: [b] Ti mana atoeh simkoering di tĕgal
nja pimareunangeun roti sakitoe rejana,
pikeun miseubeuhan eta djalma sakitoe
34 lobana? 'Lahiran Jesoes ka moerid: Sa-
baraha siki maraneh boga roti? Pioen-
djoekna: Soemoehoen toedjoeh, sarĕng
35 laoek lalĕmboet saeutik. 'Ladjĕng eta
djalma-djalma dipiwarang darijoek dina
36 taneuh. 'Geus kitoe [c] njandak roti noe
toedjoeh siki, djeung laoek teja; seug
moedji soekoer; tidinja pek disĕmplekan,
bari toeloej dipaparinkeun ka moerid-
moeridna, ari koe moerid-moerid diba-
37 gikeun ka djalma-djalma teja. 'Toeloej
sakabehna pada dadaharan, sarta da-
tang ka sareubeuheun; dĕmi geus kitoe
diparoeloengan sesa beunang njĕmple-
kan, wani aja toedjoeh karandjang pi-
38 noeh. 'Ari noe dadaharan teja opat reboe
djalma lalaki, sadjaba ti awewe djeung
39 baroedak. 'Sanggeusna eta djalma-djal-
ma diboebarkeun, ladjĕng andjeunna
nitihan parahoe, geus kitoe soemping
ka wĕwĕngkĕran Magdala.
*a* Mark. 8 : 1. *b* p. 14 : 17. *c* p. 14 : 19.

## PASAL 16.

Ari geus kitoe [a] ahli parisi djeung
ahli sadoeki ngadareuheusan ka Je-
soes, sarta toeloej ngadodja, pada menta
koe andjeunna ditembongan tanda ti
2 langit. 'Dĕmi Jesoes ngawalon, kijeu
lahirna: [b] Ari dina waktoe boerit tjĕk
maraneh: Bakal halodo, karana langit
3 teh beureum. 'Ari waktoe isoek: Poë
ijeu bakal aja hoedjan-riboet, karana
langit beureum teh sĕmoe hideung. Eh,
djalma noe poera-poera! kana roepa la-
ngit maraneh bisa nangtoekeun; naha
teu bisa nangtoekeun kana tanda-tanda
4 djaman? 'Ijeu bangsa noe goreng djeung
sok ngaranjed teh [c] hajangeun tanda;
moal dipaparin tanda, ngan tanda nabi
Joenoes teja bae. Geus kitoe eta djalma
koe andjeunna ditilar, ladjĕng angkat.
*a* p. 12 : 38; Mark. 8 : 11; Joh. 6 : 30. *b* Loek. 12 : 54.
*c* p. 12 : 39.
5 Mangsa moerid-moerid geus daratang
ka peuntas, [a] bĕt parohoëun mawa roti.
6 'Kalĕrĕsan Jesoes ngalahir ka darinja:
[b] Masing hade-hade, koedoe njĕgah diri
maraneh kana ragi ahli parisi djeung
7 ahli sadoeki teja. 'Dĕmi eta pada mi-
kiran di djĕro hatena, kijeu pokna: Noe
matak kitoe, tina sabab oerang hanteu
8 mawa roti. 'Ari Jesoes teh oeningaeun
hal eta; ladjĕng ngalahir ka darinja ki-
jeu: Eh, djalma [c] noe koerang pĕrtjaja!
naha malikiran di djĕro hate maraneh,
9 jen hanteu mawa roti? 'Naha maraneh
teh [d] tatjan ngaharti? Karah teu ingĕt
ka roti [e] lima siki ka djalma lima reboe
teja? Geuning noe diparoeloengan koe
10 maraneh sabaraha karandjang? 'Kitoe
deui [f] noe toedjoeh roti ka djalma opat
reboe teja? Geuning noe diparoeloengan
11 koe maraneh sabaraha karandjang? 'Na-
ha mana teu ngaharti, kami tadi nga-
lahir, jen koedoe njĕgah kana ragi ahli
parisi djeung ahli sadoeki teja, eta lain
12 njatoerkeun roti? 'Tidinja pada ngaharti,
jen andjeunna hanteu ngalahirkeun [g]
koedoe njĕgah kana ragina roti, estoena
mah kana piwoeroek ahli parisi djeung
ahli sadoeki teja. *a* Mark. 8 : 14. *b* Loek. 12 : 1.
*c* p. 6 : 30. *d* p. 15 : 16. *e* p. 14 : 17. *f* p. 15 : 34.
*g* 1 Kor. 5 : 6.
13 Sanggeusna Jesoes soemping ka wĕ-
wĕngkĕran Kesarea Pilipi, [a] mariksakeun
ka moerid-moeridna, kijeu lahirna: Koe-
maha tjĕk omong djalma-djalma, kami
14 Poetra manoesa teh, saha? 'Ari pioen-
djoekna: Tjĕk sawareh, [b] jen Johannes
toekang ngabanjoe; tjĕk noe sedjen, [c]
jen Elias; tjĕk noe sedjen deui mah, jen
Jĕrmia, atawa salah-sahidji tina para
15 nabi. 'Ladjĕng ngalahir deui ka darinja:
Ari maraneh mah, tjĕk maraneh kami
16 saha? 'Pok Simon Petroes ngawangsoel,
kijeu pioendjoekna: [d] Andjeun teh
Kristoes, Poetra Allah noe djoemĕnĕng.

17 'Ngalahir Jesoes, kijeu lahirna ka dinja:
Salamĕt maneh teh, Simon anak Jonas!
karana eta dinjahokeunana ka maneh
lain koe [e] daging sarta gĕtih, istoening
koe [f] Ama kami, anoe linggih di sa-
18 warga. 'Djeung deui kami ngalahir ka
maneh: [g] ari maneh teh Petroes, sarta
[h] dina loehoer batoe karang ijeu, kami
bakal ngadĕgkeun garedja kami; sana-
djan lawang ĕnggon noe paeh ge moal
19 ngelehkeun inja. 'Sarta kami teh rek
maparin ka maneh sosi karadjaän sa-
warga; [i] naon bae noe bakal dibeung-
keut koe maneh di boemi, eta di sawarga
kitoe keneh dibeungkeut; sarta naon bae
noe bakal dioedaran koe maneh di boe-
mi, eta di sawarga kitoe keneh dioe-
20 daran. 'Tidinja Jesoes ngalarang ka moe-
rid-moeridna, [j] oelah bebedja ka saha-
saha, jen andjeunna teh Jesoes, nja eta
Kristoes. *a* Mark. 8:27; Loek. 9:18. *b* p. 14:2.
*c* p. 17:10. *d* Joh. 6:69. *e* Gal. 1:16. *f* p. 11:25.
*g* Joh. 1:43. *h* Lal. 2:14; 10:5; 15:7. *i* p. 18:18.
*j* p. 17:9.

21 Nja [a] tina mangsa harita Jesoes nga-
mimitian mitoedoeh ka moerid-moerid,
jen andjeunna koedoe angkat ka Jĕroe-
salem, sarta pirang-pirang njandang
sangsara ti para kokolot, djeung ti para
panghoeloe agoeng, djeung ti ahli-ahli
kitab, sarta bakal dipaehan, [b] dĕmi dina
22 poë noe katiloe ditanghikeun deui. 'Geus
kitoe andjeunna dibantoen njingkoer
koe Petroes, bari seug dipepelingan,
kijeu pioendjoekna: Noen Goesti! moegi
aja wĕlas ka andjeun; taja pangintĕn
andjeun pikasorangeun noe kitoe teh.
23 'Dĕmi Jesoes malik, sarta ngalahir ka
Petroes: Eh Setan! [c] geura los ka toe-
kangeun kami; maneh teh djadi tata-
djongan kami; karana maneh teu ngi-
ngĕtkeun pĕrkara noe ti Allah, ngan
24 anoe ti djalma bae. 'Ladjĕng Jesoes nga-
lahir ka moerid-moeridna: Lamoen aja
djalma dek anoet ka kami, [d] koedoe
njĕgah karĕp sorangan, djeung koedoe
manggoel kai-dipalang adjangna, toeloej
25 anoet ka kami. 'Karana [e] saha-saha noe
dek ngarahajoekeun ka njawana, bakal
kaleungitan koe njawana; sabalikna sa-
ha-saha noe kaleungitan koe njawana
tina sabab kami mah, eta noe bakal
26 manggih njawana. 'Karana [f] naon piga-
weëunana di djalma, kaoentoengan sa-
alam-doenya, lamoen meunang roegi nja-
wana mah? Sarta [g] rek mere naon djalma
27 pikeun nĕboesan njawana? 'Karana [h]
Poetra manoesa teh bakal soemping,
nganggo kamoeljaän Ramana, diiring
koe para malaikatna; sarta didinja pi-
malĕseun ka hidji-hidji djalma, noeroet-
28 keun koemaha kalakoeanana. 'Satĕ-
mĕnna, [i] kami ngalahir ka maraneh:
djalma noe narangtoeng di dijeu sawareh
moal pingarasaeun maot, [j] samemehna
narendjo Poetra manoesa soemping kana
karadjaänana. *a* Mark. 8:31. *b* p. 17:23.
*c* 2 Sam 19:22; p. 4:10. *d* p. 10:38; 19:21.
*e* Loek. 17:33; Joh. 12:25. *f* Loek. 9:25. *g* Djab.
49:8. *h* p. 24:30; 25:31; 2 Kor. 5:10. *i* Mark.
9:1. *j* p. 10:23.

## PASAL 17.

Sanggeus meunang gĕnĕp poë [a] Jesoes
njandak [b] Petroes, Jakoboes, djeung
Johannes saderekna; ditjandakna naek
ka goenoeng noe loehoer, woengkoel
2 eta bae. 'Geus kitoe andjeunna salin
roepina, katendjo koe eta moerid; [c] ari
pameunteuna montjorong tjara panon-
poë, sarta panganggona djadi bodas sa-
3 pĕrti tjaäng. 'Beh aja noe nembongan
ka darinja, nja eta Moesa reudjeung
Elias, keur sasaoeran djeung Jesoes.
4 'Pok Petroes hatoeran, kijeu pioendjoek-
na ka Jesoes: Noen Goesti! sae pisan
aja di dijeu teh; manawi roedjoek, sim-
koering moegi idinan njarijeun tiloe sa-
oeng di dijeu; anoe hidji bade andjeun,
noe hidji bade nabi Moesa, sarĕng noe
5 hidji deui bade nabi Elias. 'Sabot keur
mioendjoek keneh, beh hidji mega noe
tjaäng ngaoeban ka sadajana; sarta, doe-
madakan, aja gĕntra ti djĕro eta mega,
kijeu pangandikana: [d] Ijeu teh Poetra
kami noe kaäsih, noe dipikarĕsĕp koe
kami; [e] masing pada ngagoegoe ka dinja!
6 'Barangna kadenge koe moerid-moerid,
brĕk pada njoeoeh, sarta sarijeuneun
7 katjida. 'Ladjĕng koe Jesoes dideukeu-
tan, [f] bari ditjandak, ari lahiranana:
Geura haroedang, sarta oelah sijeun!
8 'Ana tjarĕngkat, teu aja deui noe ka-
tendjo, ngan Jesoes njalira. *a* Mark. 9:2;
Loek. 9:28. *b* p. 26:37. *c* 2 Moesa 34:29. *d* Jĕs.
42:1; p. 3:17; 2 Petr. 1:17. *e* 5 Moesa 18:15, 19.
*f* Dan. 8:18.

9 Mangsa [a] keur laloengsoer ti goe-
noeng, eta pada ditimbalan koe Jesoes,
kijeu lahirna: [b] Papatjoewan oelah

dibedjakeun tetendjoan teja ka saha-
saha, něpi ka waktoe Poetra manoesa
10 teh geus tanghi ti noe maraot. 'Tidinja
andjeunna ditaros koe moerid-moeridna,
kijeu pioendjoekna: Koemaha ari tjarek
ahli-ahli kitab mah, [c] jen moedoe soem-
11 ping heula Elias? 'Ngawalon Jesoes,
kijeu lahirna: Geus katangtoean pisan
eta Elias bakal soemping heula, sarta
12 ngadĕgkeun deui saniskara. 'Tatapi kami
ngalahir ka maraneh: Elias ĕnggeus
soemping tamah; ari eta djalma hanteu
njarahoĕun ka dinja, samalah pada nga-
lampahkeun ka dinja sakarĕp-karĕpna
bae. Dĕmi Poetra manoesa ge kitoe deui
13 bakal disangsara koe eta teh. 'Toeloej
koe moerid-moeridna kahartieun, jen
anoe dilahirkeun koe andjeunna teh ńja
Johannes toekang ngabanjoe teja.

*a* Mark. 9 : 9; Loek. 9 : 36. *b* p. 16 : 20. *c* p. 11 : 14.

14 Mangsa darongkap ka djalma-djalma,
[a] hol aja noe ngadeuheusan hidji djalma;
toeloej tapak-toeoer di pajoeneun Je-
15 soes, sarta oendjoekan kijeu: 'Noen
Goesti! moegi-moegi aja sih-piwĕlas ka
poen anak lalaki; karantĕn gadoeh pa-
njakit sakalor, sarĕng bangĕt pisan sang-
sarana; da sok rĕmĕn tikoesroek kana
16 seuneu, ka tjai sok kitoe deui. 'Koe sim-
koering geus dibantoen ka moerid an-
djeun, nanging teu barisaeun njageur-
17 keun. 'Ladjĕng Jesoes ngalahir, kijeu
lahirna: Eh, bangsa noe teu pĕrtjaja sarta
noe tibalik pikir! sabaraha pililaeunana
deui kami koedoe ngareudjeungan ka
maraneh? sabaraha lilana deui kami
koedoe sabar ka maraneh teh? Geura ka-
18 dijeukeun bae eta teh ka kami. 'Geus
kitoe setan teh koe Jesoes disaoeran;
toeloej ka loewar ti dinja; ari boedakna
19 tjageur [b] ti waktoe harita pisan. 'Tidinja
moerid ngadareuheusan ka Jesoes, ngan
sabatoer-batoerna bae, sarta aroendjoe-
kan kijeu: Koemaha [c] noe mawi simkoe-
ring mah teu bisa ngaloewarkeun eta
20 teh? 'Lahiran Jesoes ka darinja: Eta
tina sabab kateu-pĕrtjajaän maraneh;
karana, satĕmĕnna, kami ngalahir ka
maraneh: [d] oepama maraneh boga ka-
pĕrtjajaän [e] sagĕde siki sasawi, pek ngo-
mong ka ijeu goenoeng: Geura djoeng,
pindah ka ditoe! [f] eta tangtoe bral pin-
dah; sarta di maraneh teh moal aja noe
21 moestahil. 'Tatapi bangsa eta mah moal
ka loewar, ngan koe lantaran nĕnĕda
reudjeung poewasa. *a* Mark. 9 : 14; Loek. 9 : 37.

*b* p. 15 : 28. *c* p. 10 : 1. *d* p. 21 : 21; Loek. 17 : 6.
*e* p. 13 : 31. *f* Djak. 4 : 7.

22 Ari [a] keur mangsa tjaralik di Galilea,
Jesoes ngalahir ka moerid-moerid: [b] Poe-
tra manoesa teh bakal diselehkeun ka
23 leungeun djalma-djalma; 'sarta koe eta
toeloej dipaehan; ari di poë noe katiloe
bakal ditanghikeun deui. Tidinja moerid
teh pada nalangsaeun pisan.

*a* Mark. 9 : 31. *b* p. 20 : 18.

24 Sanggeusna saroemping ka Kaperna-
oem, toeloej anoe poerah narima [a] satĕ-
ngah sekel daratang ka Petroes, ari pok-
na: Goeroe sampejan, koemaha tara
25 majar noe satĕngah sekel? 'Ari saoer
Petroes: Majar. Ana geus asoep ka boe-
mi, Petroes teh dipiheulaän ngalahir koe
Jesoes, kijeu lahirna: Koemaha pamikir
maneh teh, Simon? radja-radja di boemi,
ti saha njokotna tjoeke atawa oepĕti?
ti poetra-poetrana, atawa ti noe sedjen
26 bangsa? 'Ari pihatoer Petroes: Soemoe-
hoen, ti noe sanes. Lahiran Jesoes ka
Petroes: Lamoen kitoe mah poetrana
27 teu koedoe majar. 'Tatapi soepaja oerang
oelah matak teu ngeunah eta, maneh
geura bral ka laoet, seug ngantjĕlom-
keun oeseup; ari laoek noe njanggoet
pangheulana, pĕtjatkeun; sarta moen di-
tjalangapkeun, maneh tangtoe manggih
hidji sekel; toeloej tjokot, [b] seug bikeun
ka eta djalma keur tjoeke kami djeung
maneh. *a* 2 Moesa 30 : 14. *b* Roem 13 : 7.

## PASAL 18.

Dina waktoe harita moerid-moerid
ngadareuheusan ka Jesoes, sarta
aroendjoekan kijeu: Noen, [a] anoe mana
teja noe pangoentjoelna dina karadjaän
2 sawarga? 'Tidinja Jesoes njaoer hidji
boedak leutik, seug diteundeun di tĕ-
3 ngah-tĕngah moerid; 'ari lahiranana:
Satĕmĕnna, kami ngalahir ka maraneh:
lamoen maraneh hanteu balik pikir, nja-
roewakeun maneh [b] sapĕrti baroedak
leutik mah, hamo piasoepeun kana ka-
4 radjaän sawarga. 'Koe sabab eta, saha-
saha [c] noe ngarĕndahkeun dirina sapĕrti
ijeu boedak, nja eta noe pangoentjoelna
5 dina karadjaän sawarga. 'Djeung deui
saha-saha noe ngakoe ka sahidji boedak
tjara kijeu, tina sabab djĕnĕngan kami,

6 nja eta djalma ngakoe ka kami. 'Saba-
likna, [d] saha-saha noe matak titadjong
ka ijeu salah-sahidji noe laleutik, noe
pĕrtjaja ka kami, eta djalma mĕnding
keneh dibangbaloehan koe batoe pang-
gilinganbeuheungna,toeloejdisinatilĕlĕp
7 di laoet, ka noe pangdjĕrona. 'Pitjilaka-
eundoenya tina hal tatadjongan! karana
[e] geus misti datang tatadjongan teh; tata-
pi [f] pitjilakaeun djalma noe lantaranana
8 datang! 'Koe sabab eta, [g] oepama leu-
ngeun atawa soekoe maneh matak tita-
djong ka maneh teh, geura potong, pi-
tjeun.'Mĕnding maneh asoep kana hiroep
bari dejog atawa boentoeng, ti batan
boga doewa leungeun atawa doewa soe-
koe, dialoengkeun kana seuneu noe lang-
9 gĕng mah. 'Djeung deui oepama panon
maneh matak titadjong ka maneh teh,
geura tjokel, pitjeun. Mĕnding maneh
asoep kana hiroep boga panon ngan sa-
beulah, ti batan boga doewa panon, di-
aloengkeun kana seuneu naraka mah.
10 'Masing hade-hade, maraneh oelah dek
giroek ka ijeu salah-sahidji noe laleutik;
karana kami ngalahir ka maraneh, [h] eta
malaikatna, noe araja di sawarga, sala-
wasna ningali pameunteu Ama kami,
11 anoe linggih di sawarga.'Karana [i] Poetra
manoesa teh pangsoempingna pikeun
12 njalamĕtkeun sakoer noe leungit. 'Koe-
maha pamikir maraneh teh? [j] Oepama
aja djalma noe boga domba saratoes
siki, anoe hidji seug ngalantrah, eta teh
lain ninggalkeun ka noe salapan poeloeh
salapan, geus kitoe toeloej leumpang ka
goenoeng, nejangan eta noe ngalantrah
13 teja? 'Oepama kaparĕng timoe deui, sa-
tĕmĕnna kami ngalahir ka maraneh, eta
djalma piboengaheunana tina eta teh
leuwih ti batan koe noe salapan poeloeh
salapan, anoe hanteu ngalantrah teja.
14 'Nja kitoe pisan Rama maraneh, anoe
linggih di sawarga, teu aja pangĕrsana,
jen ijeu salah-sahidji noe laleutik datang
ka leungit.

*a* Mark. 9 : 33; Loek. 9 : 46. *b* p. 11 : 25; 19 : 14. *c* 1 Petr. 5 : 6. *d* Loek. 17 : 2; Roem 14 : 13. *e* 1 Kor. 11 : 19. *f* p. 26 : 24. *g* p. 5 : 29. *h* Ibr. 1 : 14. *i* Loek. 19 : 10. *j* Loek. 15 : 3.

15 Sarta [a] oepama doeloer maneh boga
dosa ka maneh, geura tejang, toeloej
papatahan padoedoewaän bae; moen
ngagoegoe ka maneh, djadi koe maneh
16 beunang deui doeloer maneh teh. 'Tatapi
oepama teu ngagoegoe mah, [b] koedoe
ngadjakan hidji djalma atawa doewaän,
soepaja sakabehna pĕrkara djadi poe-
goehna tina omongan saksi doewa atawa
17 tiloe. 'Djeung oepama teu ngagoegoe
keneh ka darinja, koedoe toeloej poe-
poelihkeun ka garedja; sarta lamoen ka
garedja kitoe keneh bae teu ngagoegoe,
[c] koedoe toeloej koe maraneh disasama-
keun tjara ka kapir djeung ka toekang
18 tjoeke. 'Satĕmĕnna, kami ngalahir ka
maraneh: [d] naon bae anoe bakal di-
beungkeut koe maraneh di boemi, eta di
sawarga kitoe keneh dibeungkeut; sarta
naon bae anoe bakal dioedaran koe ma-
raneh di boemi, eta di sawarga kitoe
19 keneh dioedaran.'Djeung deui kami nga-
lahir ka maraneh: lamoen doewa djalma
ti pĕlĕbah maraneh sanijat di boemi, dek
njoehoenkeun hidji pĕrkara, naon bae,
tangtoe dikaboelkeun sapanĕdjana koe
Ama kami, anoe linggih di sawarga.
20 'Karana di mana bae aja doewa atawa
tiloe djalma koempoel koe djĕnĕngan
kami, nja di dinja kami teh aja di tĕ-
ngahna.

*a* 3 Moesa 19 : 17; Gal. 6 : 1. *b* 5 Moesa 19 : 15; Joh. 8 : 17. *c* 1 Kor. 5 : 13; 2 Tes. 3 : 14. *d* p. 16 : 19; Joh. 20 : 23.

21 Geus kitoe Petroes ngadeuheusan ka
Jesoes, sarta oendjoekan kijeu: Noen
Goesti! [a] sabaraha kali simkoering kĕ-
dah ngahampoera ka doeloer, oepantĕn
gadoeh dosa ka simkoering teh? meu-
22 djeuhna dongkap ka toedjoeh kali? 'La-
hiran Jesoes ka Petroes: Kami mah teu
ngalahir ka maneh, jen koedoe nĕpi ka
toedjoeh kali; malah-malah koedoe nĕpi
23 ka toedjoeh poeloeh kali toedjoeh. 'Koe
sabab eta, karadjaän sawarga teh dimi-
silkeun ka hidji radja, noe ngĕrsakeun
balitoengan reudjeung wilajat-wilajat-
24 na. 'Ari keur mangsa ngamimitian bali-
toeng, aja noe dideuheuskeun hidji djal-
ma, noe boga hoetang ka andjeunna
25 salaksa talenta. 'Sababna eta djalma teu
bogaeun keur majar, [b] seug doenoenga-
nana miwarang, jen koedoe didjoewal
djeung anak-ewena, katoet babandaäna-
26 na, sarta dimistikeun majar. 'Tidinja
wilajat teh brĕk mĕndĕk, sarta soedjoed
ka radja, bari mihatoer kijeu: Noen
Goesti! simabdi njoehoenkeun timba-
ngan bae, sadajana koe simabdi tinang-
27 tos disanggakeun ka gamparan. 'Geus

kitoe doenoengan eta wilajat liwat sa-
king nja watireun ka dinja; toeloej bae
dileupaskeun, [c] ari hoetangna dipaparin-
28 keun. 'Ari keur waktoe moelang wilajat
teh, gok papanggih djeung hidji batoer-
na, noe boga hoetang ka manehanana
saratoes dinar. Toeloej dirontok, sarta
ditjĕkek; ari omongna: Geura bajar ka
29 aing eta hoetang maneh! 'Dĕmi batoerna
teh seug mĕndĕk kana soekoe maneha-
nana, sarta nĕnĕda, kijeu pokna: Moegi
aja timbangan sampejan ka kaoela; sa-
kabehna koe kaoela tangtoe dibajar ka
30 sampejan. 'Tatapi eta teh teu daekeun;
anggoer seug bae eta batoerna diasoep-
keun ka pangberokan, nĕpi ka poenah
31 hoetangna. 'Barang katarendjo koe ba-
toer-batoerna, jen eta kitoe pĕtana, toe-
loej pada nalangsaeun pisan; geus kitoe
ngadareuheusan, ngoendjoekkeun ka
goestina sakabeh lalampahan anoe tadi
32 teja.'Tidinja wilajat teja disaoer koe doe-
noenganana; geus datang, dilahiran kijeu:
Eh, wilajat noe djoelig! sakabeh hoetang
maneh teja geuning koe kami dibikeun
bae ka maneh, tina sabab maneh nĕnĕda
33 ka kami; 'naha ari maneh mah [d] lain
koedoe ngaroenjaän ka pada batoer,
sapĕrti kami geus ngaroenjaän ka ma-
34 neh? 'Geus kitoe koe doenoenganana,
tina bawaning bĕndoe, [e] seug diseleh-
keun ka toekang njiksa, nĕpi ka poenah
sakabeh hoetangna teh ka andjeunana-
35 na. 'Nja kitoe pisan [f] Ama kami, anoe
linggih di sawarga, mĕngkena ngadamĕl
ka maraneh, lamoen maraneh hanteu
ngahampoera tĕroes reudjeung hate
hidji-hidji djalma kana kasalahan doe-
loerna. *a* Loek. 17 : 3, 4. *b* 2 Radj. 4 : 1. *c* Loek. 7 : 42.
*d* Kol. 3 : 13. *e* Jak. 2 : 13. *f* p. 6 : 15; Mark. 11 : 26.

## PASAL 19.

Ari geus kitoe, [a] mangsa Jesoes pa-
rantos ngawoeroekkeun noe tadi teja,
ladjĕng djĕngkar ti Galilea, soemping
ka wĕwĕngkĕran Joedea, djalanna ka
2 peuntaseun tji Jordan. 'Sarta [b] loba
pisan djalma noe ngiring, pada ditja-
geurkeun koe andjeunna di dinja.
*a* Mark. 10 : 1. *b* p. 12 : 15; 14 : 14.

3 Geus kitoe [a] ahli parisi ngadareu-
heusan, sarta ngadodja ka andjeunna,
kijeu pioendjoekna: Koemaha ari djalma
kawidian njĕrahkeun pamadjikan tina
4 lantaran naon bae? 'Ngawalon Jesoes,
kijeu lahirna ka eta djalma: [b] Naha
maraneh tatjan ngadji, dina mimitina,
anoe ngadamĕl djalma, jen didamĕlna
5 [c] hidji lalaki hidji awewe? 'Sarta kijeu
pangandikana: [d] Koe sabab eta, djalma
bakal ninggalkeun indoeng-bapana, toe-
loej ngarakĕtan ka pamadjikanana; ari
eta doewanana bakal djadi sadaging;
6 'anoe matak geus hanteu doewa, istoe-
ning ngan sadaging bae. [e] Manana noe
geus dirangkĕpkeun koe Allah, oelah
7 dipisahkeun koe djalma.'Mioendjoek deui
eta teh ka Jesoes: Naha ari [f] Moesa
ngadawoehkeun, koedoe mere soerat pa-
nalak ka dinja, toeloej disĕrahkeun?
8 'Lahiranana: Ari Moesa, noe matak nga-
widian ka maraneh njĕrahkeun pama-
djikan maraneh, tina sabab kateuasan
hate maraneh; ari ti mimitina mah lain
9 kitoe. 'Tatapi woeroek kami mah ka
maraneh: [g] saha-saha noe njĕrahkeun
pamadjikanana, lain lantaran ngaranjed,
toeloej ngawin ka noe sedjen, eta hoe-
koemna ngaranjed; sarta [h] noe ngawin
popotongan, eta hoekoemna ngaranjed.
10 'Pioendjoek moerid-moerid ka Jesoes:
Lamoen pĕrkawis djalma sarĕng pama-
djikanana kitoe mah, hanteu sae ga-
11 doeh bodjo. 'Ari lahiranana ka moerid:
[i] Moal ngarti sakabehna ka eta piwoe-
roek teh, ngan woengkoel anoe dipa-
12 parin bae. 'Karana aja djalma kabiri,
noe geus kitoe bawana ti waktoe di-
kandoeng; djeung aja noe kabiri, beu-
nang ngabiri djalma; kitoe deui aja noe
kabiri, noe geus ngabiri maneh tina
sabab karadjaän sawarga. Saha-saha noe
bisa ngaharti, koedoe hartikeun.
*a* Mark. 10 : 2. *b* p. 21 : 16. *c* 1 Moesa 1 : 27.
*d* 1 Moesa 2 : 24. *e* 1 Kor. 7 : 10. *f* p. 5 : 31.
*g* p. 5 : 32; Mal. 2 : 14—16. *h* 3 Moesa 21 : 7;
5 Moesa 24 : 2. *i* 1 Kor. 7 : 7, 17.

13 Toeloej [a] aja noe njaranggakeun ba-
roedak leutik ka Jesoes, soepaja koe
andjeunna moegi ditoempangan pana-
ngan sarta dipangnĕdakeun; dĕmi koe
14 moerid-moerid pada dihoelag. 'Tatapi
ari lahiran Jesoes: Ingkeun bae eta
baroedak teh, sina njalampeurkeun ka
kami, oelah dipĕgatan; [b] karana nja
anoe kitoe ngabogaän karadjaän sa-
15 warga teh. 'Dĕmi geus pada ditoempa-
ngan panangan, ladjĕng andjeunna ang-
kat ti dinja. *a* Mark. 10 : 13; Loek. 18 : 15. *b* p. 18 : 3.

16 Geus kitoe [a] djĕboel hidji djalma noe
ngadeuheusan, sarta mioendjoek ka an-
djeunna kijeu: Noen, Goeroe anoe sae!
simkoering koedoe migawe kasaean na-
on, soepaja meunang [b] hiroep noe lang-
17 gĕng? 'Ari lahiran Jesoes ka eta djalma:
Naha maneh mana njĕboetkeun hade
ka kami? Hanteu aja noe hade, ngan
hidji bae, nja Allah. Tatapi ari maneh
hajang asoep kana hiroep mah, [c] nja
18 koedoe ngestikeun timbalan teja. 'Ari
pioendjoekna ka Jesoes: Anoe mana
teja? Lahiran Jesoes: Nja ijeu: [d] Maneh
oelah maehan; maneh oelah ngaranjed;
maneh oelah maling; maneh oelah djadi
19 saksi bohong; 'koedoe [e] masing hormat
ka bapa sarta ka indoeng; djeung deui:
Maneh koedoe njaäh ka batoer maneh,
20 sapĕrti ka diri sorangan.'Pioendjoek djal-
ma boedjang teh ka andjeunna: Nja eta
pisan sadajana noe diëstikeun koe sim-
koering ti boeboedak; simkoering teh
21 kirang naon keneh? 'Lahiran Jesoes ka
dinja: Ari maneh hajang sampoerna
mah, geura bral balik, djoewalan ba-
bandaän maneh, geus kitoe bikeunan
ka noe mariskin; maneh teh tangtoe
boga [f] radja-brana di sawarga; tidinja
maneh ka dijeu, toeloej ngiring ka kami.
22 'Mangsa eta pilahir kadenge koe boe-
djang teh, toeloej bae moelang bari na-
langsa; karana loba pisan barang-ba-
rangna. *a* Mark. 10 : 17; Loek. 18 : 18. *b* Dan. 12 : 2.
*c* Loek. 10 : 26—28. *d* 2 Moesa 20 : 12. *e* p. 15 : 4;
22 : 29. *f* p. 6 : 19, 20.

23 Ladjĕng Jesoes ngalahir ka moerid-
moeridna: Satĕmĕnna, kami ngalahir
ka maraneh: [a] anoe beunghar mah hese
pisan dek asoep kana karadjaän sa-
24 warga. 'Djeung deui kami ngalahir ka
maraneh: eta leuwih babari onta mon-
tjor kana lijang djaroem, ti batan anoe
beunghar asoep kana karadjaän Allah
25 mah. 'Barang eta kadenge koe moerid-
moeridna, toeloej pada hareugeueun pi-
san; aromongna: Lamoen kitoe mah,
26 saha atoeh anoe pisalamĕteun? 'Ladjĕng
koe Jesoes pada dipĕlĕng, sarta bari
dilahiran kijeu: Ari di lĕbah djalma eta
teh moestahil; tatapi [b] moenggoeh di
27 Allah mah saniskara oge ijasaeun. 'Pok
Petroes ngawangsoel, kijeu pioendjoek-
na: [c] Simkoering mah geus pada ning-
galkeun ka saniskantĕn, sarĕng toeloej
ngiring ka andjeun; bade mĕndak naon
28 simkoering teh tina sabab kitoe? 'La-
hiran Jesoes ka darinja: Satĕmĕnna,
kami ngalahir ka maraneh, mĕngke dina
waktoe nganjarkeun, dimana Poetra ma-
noesa linggih dina pangtjalikan kamoel-
jaänana, [d] eta maraneh, noe geus nga-
riring ka kami, harita tangtoe kitoe
deui darijoek dina doewa wĕlas pang-
tjalikan, ngahoekoeman noe doewa wĕ-
29 las kaom Israil teja. 'Djeung [e] saha-
saha noe geus ninggalkeun imah, atawa
doeloer lalaki, atawa doeloer awewe,
atawa bapa, atawa indoeng, atawa pa-
madjikan, atawa anak, atawa lahan,
tina sabab djĕnĕngan kami, tangtoe pi-
nampaeun deui saratoes patikĕlaneun,
malah bakal kawaris hiroep noe lang-
30 gĕng teja. 'Tatapi [f] loba djalma noe
pangheulana bakal djadi pangpandeu-
rina; kitoe deui loba noe pangpandeu-
rina bakal djadi pangheulana.
*a* Mark. 10 : 23; Loek. 6 : 24; 1 Tim. 6 : 9, 17.
*b* Aj. 42 : 2; Jĕr. 32 : 17; Djak. 8 : 6; Loek. 1 : 37.
*c* p. 4 : 20. *d* Loek. 22 : 28—30. *e* Loek. 14 : 26.
*f* p. 20 : 16; Loek. 13 : 30.

## PASAL 20.

Karana karadjaän sawarga teh oepama
hidji priboemi, noe indit isoek-isoek,
arek nejangan noe koeli, baris digawe
2 di kĕbon anggoerna. 'Ari geus rĕmpoeg
djeung eta koeli piboeroehaneunana sa-
poë sadinar, seug dititah ka kĕbon-ang-
3 goerna. 'Ana indit deui dina wantji djam
noe katiloe, beh nendjo deui noe sedjen,
narangtoeng di pasar sarta nganggoer.
4 'Toeloej pada diomongan: Maraneh oge
geura bral ka kĕbon anggoer, dek di-
bere koe oerang sakoemaha pipantĕ-
5 seunana. Geus kitoe arijang. 'Tidinja
indit deui dina wantji djam noe ka-
gĕnĕp, djeung noe kasalapan, lampahna
6 tjara tadi. 'Ana indit dina wantji djam
noe kasawĕlas, manggih deui noe na-
rangtoeng sarta nganggoer; seug pada
diomongan: Koe naon maraneh nga-
langgoer nangtoeng bae di dijeu sapopoë?
7 'Ari djawabna: Doemeh taja noe ngoe-
likeun ka koering. Saoerna ka darinja:
Maraneh oge geura bral ka kĕbon ang-
goer; bakal tarima sakoemaha pipan-
8 tĕseunana. 'Dĕmi geus boerit, priboemi
noe boga kĕbon anggoer teh misaoer
ka kokolotna, kijeu: Ajeuna tjĕloekan

noe karoeli, sarta geura berean boe-
roehanana, ngaheulakeun anoe pandeuri,
9 mapaj ka noe ti heula. 'Tidinja dara-
tang anoe asoep dina djam noe kasa-
wĕlas teja, sarta pada nampa sadinar
10 sewang. 'Ana datang anoe pangheulana
teja, panjanana bakal nampa leuwih ti
eta; padahal maranehanana ge tampana
11 sadinar sewang.'Mangsa nampanan, seug
12 tinggĕlĕndĕng ka priboemi teh, 'aro-
mongna: Ijeu noe pangpandeurina teh
baranggawena ngan sadjam bae, ari koe
andjeun mah diratakeun djeung koe-
ring, noe geus pada njorang pagawean
bangga sapoë djĕpoet sarta djeung ka-
13 panasan. 'Dĕmi eta teh ngadjawab, kijeu
saoerna ka sahidji eta djalma: Eh pa-
man! oerang mah hanteu salah ka ma-
neh; karah maneh tadi teu rĕmpoeg
djeung oerang, jen pinampaeun sadinar?
14 'Geura top tjokot anoe maneh, toeloej
balik. Ari karĕp oerang, eta noe pan-
deuri ge rek dibere saroewa bae djeung
15 maneh. 'Naha oerang teh teu kawasa
rek make anoe oerang sakoemaha ka-
rĕp oerang bae? Naha maneh ngadĕ-
16 lekan koe sabab oerang balabah? 'Nja
kitoe [a] anoe pangpandeurina bakal djadi
pangheulana, ari noe pangheulana ba-
kal djadi pangpandeurina. Karana reja
djalma noe disaoer, tatapi ari noe beu-
nang milih mah ngan saeutik.

*a* p. 19:30; 22:14; Mark. 10:31; Loek. 13:30.

17 Mangsa [a] Jesoes angkat ka Jĕroesa-
lem, moerid noe doewa wĕlas teja di
djalan ditjandak njingkoer; ladjĕng di-
18 lahiran kijeu: 'Masing njaho, ajeuna
oerang leumpang ka Jĕroesalem; sarta
Poetra manoesa teh bakal diserenkeun
ka para panghoeloe agoeng djeung ka
ahli-ahli kitab; ari koe eta [b] bakal di-
19 hoekoem paeh; 'sarta toeloej [c] diseleh-
keun ka oerang kapir, soepaja diparojok,
djeung dirangket, bari toeloej digan-
toengkeun dina kai-dipalang; dĕmi dina
poë noe katiloe tanghi deui.

*a* p. 16:21; Mark. 10:32; Loek. 18:31. *b* p. 26:66. *c* p. 27:2. 26, 29, 31, 63.

20 Geus kitoe [a] iboena poetra Sĕbĕdeoes
ngadeuheus ka Jesoes katiloe poetrana,
brĕk soedjoed ka pajoeneunana, aja noe
21 dek disoehoenkeun. 'Ladjĕng Jesoes nga-
lahir ka eta teh: Naon njai pikarĕpeun?
Ari pioendjoekna: Noen, moegi piwarang
ijeu doewa poen anak, jen bade dijoek
noe hidji ti tĕngĕneun, noe hidji deui
ti kiwaeun andjeun, dina karadjaän an-
22 djeun. 'Dĕmi Jesoes ngawalon, kijeu la-
hirna: Maraneh teu njaho ka noe di-
pikahajang koe maraneh teh. Koemaha
maraneh kadoega nginoem [b] loemoer,
anoe bakal diinoem koe kami, sarta di-
banjoean koe [c] pangbanjoe, anoe diba-
njoekeun ka kami? Ari pioendjoekna:
23 Soemoehoen, simkoering kijat. 'Lahira-
nana deui ka darinja: Ĕnja maraneh
teh bakal nginoem loemoer kami, kitoe
deui bakal dibanjoean koe pangbanjoe,
anoe dibanjoekeun ka kami; tatapi ari
dijoek kentja-katoehoeëun kami mah,
lain pipĕrnaheun kami ngidinan; ari pi-
beunangeunana teh nja [d] koe noe geus
24 ditjawisan koe Ama kami. 'Barang ka-
denge koe noe sapoeloeh, toeloej nga-
rewaeun ka noe doewa padoedoeloer
25 teja. 'Ari koe Jesoes pada disaoer, bari
ladjĕng ngalahir kijeu: [e] Eta maraneh
geus njaho, ari radja sagala bangsa pada
marentah ka sabangsa-bangsana, sarta
noe gĕgĕden pada njangking kawasa ka
26 dinja. 'Tatapi lĕbah maraneh mah oelah
kitoe pĕtana; bĕnĕrna [f] saha-saha di
lĕbah maraneh anoe hajang gĕde, eta
27 koedoe koemawoela ka maraneh; 'djeung
saha-saha di lĕbah maraneh anoe hajang
pangheulana, eta koedoe ngabadega ka
28 maraneh. 'Sapĕrti Poetra manoesa ge
pangsoempingna [g] lain malar dikawoe-
laän, istoening soepaja ngawoela, sarta
[h] njĕrahkeun njawana pikeun panĕboes
djalma loba.

*a* Mark. 10:35. *b* p. 26:39. *c* Loek. 12:50. *d* p. 25:34. *e* Loek. 22:25. *f* p. 18:1; 23:11. *g* Loek. 22:27; Pil. 2:7. *h* Jĕs. 53:10, 12; Roem 8:15, 19.

29 Keur mangsa [a] boedal ti Jĕriho, loba
pisan djalma noe ngiring ka andjeunna.
30 'Beh aja doewa djalma noe lolong, da-
rijoek di sisi djalan; barang ngadenge,
jen Jesoes keur ngaliwat, toeloej pada
sasambat, kijeu pokna: Noen Goesti,
[b] Poetra Dawoed! moegi aja sih-piwĕlas
31 ka diri koering. 'Ari koe djalma-djalma
maranehanana ditjaram, sina repeh; ta-
tapi anggoer beuki ngahantĕm sasam-
batna, kijeu pokna: Moegi aja sih-pi-
wĕlas ka diri koering, noen Goesti, Poe-
32 tra Dawoed! 'Ladjĕng Jesoes liren, sarta
njaoer eta; geus kitoe ngalahir: Kahajang

maraneh teh dikoemahakeun koe kami?
33 'Ari pioendjoekna: Noen Goesti! panon
34 koering moegi sina beunta. 'Ari Jesoes
kalangkoeng-langkoeng nja wĕlaseunana;
ladjĕng ditjabak panonna, harita
keneh ge djalma teh bareunta; seug
toeloej pada ngiring ka andjeunna.

*a* Mark. 10:46; Loek. 18:35. *b* p. 9:27; 15:22; 21:9.

## PASAL 21.

Mangsa geus dareukeut ka Jĕroesalem,
[a] barang dongkap ka Bet-Page, di
goenoeng Djetoen, ladjĕng Jesoes mi-
warangan doewa moerid; ari lahiranana
2 ka eta kijeu: 'Bral geura leumpang ka
desa noe di hareupeun; nja harita ma-
raneh tangtoe manggih hidji kalde bi-
kang ditjangtjang kadoewa anakna; nja
eta koedoe dilaän, seug bawa ka kami.
3 'Oepama aja noe ngomong kijeu-kijeu
ka maraneh, koedoe poepoelihkeun, jen
eta rek dianggo koe Goesti; tanwande
4 harita ge dijangkeun. 'Eta sakabeh pĕr-
kara boekti, soepaja kalaksanakeun anoe
dilahirkeun [b] koe nabi teja, kijeu lahirna:
5 'Baredjakeun ka anak Sion: Masing nja-
ho, Radja maneh rek datang ka maneh,
sareh boedina, djeung toenggang kalde,
nja eta kalde ngora, anak kalde bikang.
6 'Tidinja moerid teh bral leumpang, sarta
ngalampahkeun sakoemaha noe geus di-
piwarang koe Jesoes ka maranehanana;
7 'seug noengtoen eta kalde bikang, noe
kadoewa anakna teja; toeloej diteun-
deunan papakeanana, bari Jesoes ladjĕng
8 dititihkeun. 'Ari noe pangrejana djalma
ngalamparkeun papakeanana di djalan;
noe sawareh naroetoehan palapah tina
tangkal-tangkal, dipake ngaroengkoepan
9 djalan. 'Sarta ari djalma noe leumpang
ti pajoeneun djeung noe ti poengkoe-
reun pada soerak, kijeu pokna: Hosanna
ka [c] Poetra Dawoed! [d] Sing salamĕt
anoe soemping koe padjĕnĕngan Pange-
10 ran! Hosanna di ĕnggon loehoer! 'Mang-
sa Jesoes lĕbĕt ka Jĕroesalem, gehger
bae sanagara; ari aromongna: Na saha
11 eta teh? 'Tjĕk eta djalma-djalma: Ijeu
teh Jesoes, nabi ti Nasaret di Galilea teja.

*a* Mark. 11:1; Loek. 19:29; Joh. 12:12. *b* Jĕs. 62:11; Djak. 9:9. *c* p. 20:30. *d* Djab. 118:25, 26.

12 Ladjĕng [a] Jesoes lĕbĕt ka djĕro ka-
bah Allah, seug ngaboedalkeun sakoer
noe djoewal-beuli di djĕro kabah; ari
medja-medja toekang naroekeuran doe-
wit dibalik-balikkeun, kitoe deui pang-
dijoekan sakoer noe ngadjaroewal dja-
13 pati. 'Ari lahiranana ka darinja: Geus
dioengĕlkeun dina Kitab: [b] Gĕdong kami
bakal disĕboetkeun gĕdong paragi nĕ-
nĕda; dĕmi [c] koe maraneh mah didjijeun
14 goeha begal. 'Tidinja [d] aja noe lolong
djeung noe dejog ngadareuheusan ka
andjeunna dina djĕro kabah; toeloej
15 pada ditjageurkeun. 'Barang para pang-
hoeloe agoeng djeung ahli-ahli kitab
narendjo pĕrkara noe helok-helok, anoe
didamĕl koe Jesoes teja, sarta ka ba-
raroedak noe soerak di djĕro kabah,
kijeu pokna: Hosanna ka Poetra Da-
woed! toeloej pada ngarewaeun katjida;
16 'ari salaoerna ka andjeunna: Kareungeu
koe sampejan aromong eta? Lahiran
Jesoes ka darinja: Kadenge pisan. [e] Na-
ha sarampejan tatjan ngadji anoe kijeu
teja: [f] Ti biwir baroedak leutik sarĕng
orok andjeun geus njadijakeun poedji
17 bade ka mantĕn? 'Geus kitoe eta djalma
ditilarkeun, ladjĕng ka loewar ti nagara,
angkat ka Bet-Ania; wĕngina ngarĕrĕb
di dinja. *a* Mark. 11:15; Loek. 19:45; Joh. 2:14. *b* Jĕs. 56:7. *c* Jĕr. 7:11. *d* p. 11:5. *e* p. 12:3; 22:31. *f* Djab. 8:3.

18 Ari isoek-isoek, [a] waktoe moelih deui
ka nagara, andjeunna palajeun toewang.
19 'Beh ningali hidji tangkal kondang di
sisi djalan; ladjĕng dideukeutan, tatapi
teu mĕndak, ngan woengkoel daoen bae.
Geus kitoe ngalahir kijeu ka eta: Maneh
teh hamo bidjil deui boewah salalang-
gĕngna! Ari tangkal kondang teh harita
20 keneh toeloej garing. 'Barang katendjo
koe moerid-moerid, toeloej hareraneun,
ari pokna: Koemaha tangkal kondang
21 teh, mana garing harita keneh? 'Nga-
walon Jesoes, kijeu lahirna ka darinja:
Satĕmĕnna, kami ngalahir ka maraneh:
[b] Oepama maraneh boga kapĕrtjajaän,
sarta hanteu tjangtjaja, oelah moen
migawe tjara noe geus dipĕtakeun ka
tangkal kondang teja, sanadjan lamoen
ngomong ka ijeu goenoeng oge: Geura
djoeng, ngoentjloengkeun maneh ka la-
22 oet! tanwande djadi. 'Djeung saniskara
noe dek disoehoenkeun koe maraneh
dina panĕda kalawan pĕrtjajana, tang-
toe pikatampaeun koe maraneh.

*a* Mark. 11:12. *b* p. 17:20.

23 Mangsa [a] Jesoes geus lĕbĕt ka djĕro
kabah, sabot keur ngawoeroek, djĕboel
para panghoeloe agoeng djeung para
kokolot eta bangsa njalampeurkeun ka
andjeunna, sarta misaoer kijeu: Sampe-
jan noe matak midamĕl pĕrkara kitoe
teh [b] koe kawasa naon? djeung saha
noe ngawasakeun kitoe ka sampejan?
24 'Ngawalon Jesoes, kijeu lahirna ka eta
teh: Malah kaoela ge dek nanja sakĕ-
tjap ka sarampejan; lamoen dibedja-
keun ka kaoela, kaoela ge sĕdja bebedja
ka sarampejan tina hal kawasa, noe ma-
25 tak kaoela migawe pĕrkara kitoe. 'Ari
pangbanjoe Johannes, ti mana asalna? ti
sawarga, atawa ti manoesa? Geus kitoe
eta malikir sadjĕroning hate, kijeu pok-
na: Oepama oerang ngadjawab: Ti sa-
warga, meureun kijeu omongna: Lamoen
kitoe mah, [c] koe naon mana hanteu pĕr-
26 tjaja ka dinja? 'Ari dek ngadjawab: Ti
manoesa, da sijeun koe djalma-djalma;
karana [d] sakabeh pada ngakoe nabi ka
27 Johannes. 'Geus kitoe pada ngadjawab
ka Jesoes, kijeu saoerna: Doeka teuing,
kaoela mah teu njaho. Ari lahiran Je-
soes ka darinja: Lamoen kitoe mah ka-
oela ge moal ngabedjakeun ka saram-
pejan tina hal eta kawasa, noe matak
28 kaoela migawe pĕrkara kitoe. 'Tatapi
koemaha pamikir sarampejan? Aja hidji
djalma, boga doewa anak lalaki. Toe-
loej njampeurkeun ka anakna noe tjikal,
bari ngomong kijeu: Eh agoes! geura
bral, baranggawe sapoë ijeu di kĕbon
29 anggoer bapa. 'Dĕmi eta ngawangsoel,
kijeu pokna: Ah doeka! Sanggeusna ti
dinja kadoehoengeun, toeloej leumpang.
30 'Geus kitoe bapana njampeurkeun ka
noe boengsoe, omongna nja tjara tadi
keneh. Ana ngawangsoel, kijeu pokna:
Noen gamparan! soemangga teh teuing;
31 tapina hanteu bral. 'Tjing, eta doewaän
mana noe ngalampahkeun pakarĕpan
bapana? Ari djawabna: Eta noe tjikal
teja. Lahiran Jesoes ka darinja: Satĕ-
mĕnna, kaoela ngabedjaän ka sarampe-
jan: sanadjan toekang tjoeke reudjeung
dajang bakal miheulaän ka sarampejan
32 asoep kana karadjaän Allah. 'Karana
Johannes geus soemping ka sarampejan
[e] njorang djalan kabĕnĕran, ari koe sa-
rampejan hanteu dipĕrtjaja; balikanan
ari toekang tjoeke reudjeung dajang
mah geus pada pĕrtjaja ka dinja; sang-
kilang sarampejan nendjo kitoe, hanteu
toeloej tarobat, soepaja djadi pĕrtjaja
ka andjeunna.

*a* Mark. 11 : 27; Loek. 20 : 1. *b* Joh. 2 : 18; Lal. 4 : 7. *c* Loek. 7 : 30. *d* p. 14 : 5. *e* Loek. 3 : 2.

33 Geura rareungeukeun misil sedjen
deui: [a] Aja hidji priboemi, [b] njijeun kĕ-
bon anggoer, dipagĕr sakoerilingna, ari
di djĕrona noegar njijeun bak pamĕrĕsan
anggoer, sarta njijeun papanggoengan;
toeloej eta kĕbon disewakeun ka ahli-
ahli ngĕbon, geus kitoe njaba ka nagara
34 sedjen. 'Dĕmi geus nĕpi ka oesoemna
boewahan, nitah badega-badegana ka
ahli ngĕbon teja, pikeun nampa beu-
35 beunanganana. 'Geus kitoe ahli ngĕbon
[c] seug njarĕkĕl ka badega teh; noe hidji
diteunggeulan, noe hidji dipaehan, ari
noe hidji deui dibaledogan koe batoe.
36 'Tidinja [d] nitahan deui badega sedjen,
leuwih loba batan noe ti heula; ari koe
ahli ngĕbon kitoe keneh bae dipĕtakeu-
37 nana. 'Ahirna [e] nitahan poetrana ka
dinja, saoerna: Ari koe anak aing mah
38 meureun arisineun. 'Tatapi mangsa ahli
ngĕbon teja narendjo ka eta poetra,
pok ngaromong djeung batoerna: Geu-
ning eta mah ahli-warisna; [f] hajoe,
oerang paehan bae, warisanana oerang
39 tjokot keur oerang. 'Pek toeloej ditjĕ-
kĕl, ditotogkeun ka loewar ti kĕbon
40 anggoer, toeloej dipaehan sakali. 'Sa-
mangsa datang anoe boga kĕbon ang-
goer teja, bakal koemaha ka eta ahli-ahli
41 ngĕbon teh? 'Ari djawabna ka andjeunna:
Eta noe goreng tangtoe ditĕrapan paeh
goreng; ari kĕbon anggoer teja tangtoe
disewakeun ka ahli ngĕbon noe sedjen,
anoe bakal njanggakeun boewahna ka
42 dinja dina oesoemna. 'Ngalahir Jesoes
ka eta djalma: [g] Naha sarampejan ta-
tjan ngadji anoe kijeu teja dina Kitab:
[h] Batoe noe geus dipitjeun koe toekang
njarijeun imah teh, nja eta pisan noe
geus didjadikeun pamageuh djoeroe; koe
Pangeran eta dipĕtakeun kitoe teh, sarta
matak helok ka tetendjoan kaoela sa-
43 daja? 'Koe sabab kitoe, kaoela bebedja
ka sarampejan, jen [i] karadjaän Allah
teh bakal ditjandak ti sarampejan, sarta
[j] toeloej dipaparinkeun ka hidji bangsa,
44 noe rek ngabidjilkeun boewahna. 'Saha-
saha [k] djalma, noe laboeh keuna ka

batoe eta, tangtoe rĕmoek; djeung saha-
saha [l] noe katindih koe eta batoe,
45 tangtoe boeboek. 'Ari para panghoeloe
agoeng djeung ahli-ahli parisi teja, ba-
rang ngadarenge eta misil andjeunna,
pada kasoertieun, jen anoe dilahirkeun
46 teh nja daririna pisan. 'Geus kitoe na-
rejangan djalan dek nangkĕp ka Jesoes,
tatapi sijeuneun koe djalma reja, [m] pedah
eta pada ngakoe nabi ka Jesoes.

*a* Mark. 12 : 1; Loek. 20 : 9. *b* Jĕs. 5 : 1. *c* p. 22 : 6; 23 : 24. *d* p. 22 : 4. *e* Ibr. 1 : 1. *f* p. 26 : 3, 4; Joh. 7 : 1; 11 : 47. *g* p. 12 : 3. *h* Djab. 118 : 22; Lal. 4 : 11. *i* p. 8 : 11, 12. *j* Lal. 13 : 46. *k* Jĕs. 8 : 15. *l* Dan. 2 : 34. *m* Loek. 7 : 16; Joh. 7 : 40.

## PASAL 22.

Ladjĕng Jesoes ngawoeroek deui, ari
ngalahirna ka dinja koe misil keneh
2 bae; kijeu lahirna: 'Ari karadjaän sa-
warga teh [a] oepama hidji radja, noe
3 hadjat kawinan poetrana lalaki. 'Geus
kitoe miwarangan badega-badegana, ba-
ris njĕloekan ondangan, sina daratang
kana hadjat kawinan; dĕmi eta teu da-
4 raekeun datang. 'Tidinja dipindo [b] mi-
warangan deui badega-badega noe se-
djen, timbalanana: Geura poepoelihkeun
kijeu ka ondangan teh: Masing njaho,
kami geus njadijakeun panjoegoehan
kami; sapi kami djeung sato noe beu-
nang ngalĕbĕng geus dipareuntjitan, sar-
ta sakabehna geus sadija; geura koem-
5 poel kana hadjat kawinan! 'Dĕmi koe
eta teh hanteu ditolih, anggoer seug
bae laleumpang, noe hidji ka kĕbonna,
6 noe hidji deui kana daganganana. 'Noe
sadjaba ti dinja [c] njarĕkĕl badegana
teja, sarta pada mĕrgasa; toeloej dipa-
7 ehan. 'Mangsa kadangoe koe radja teh,
[d] ladjĕng bĕndoe, sarta miwarangan
wadya-baladna, djeung ngabasmi noe
maraehan teja, ari nagarana toeloej di-
8 hoeroe. 'Geus kitoe nimbalan ka badega-
badegana: Ari hadjat kawinan teh sa-
estoena geus sadija, [e] tatapi ari onda-
nganana mah lain pipantĕseunana ka
9 dinja. 'Koe sabab eta, geura boedal ka
totogan-totogan djalan, sarta sakoer
noe kapanggih koe maraneh, aradjak
10 kana hadjat kawinan teja. 'Tidinja ba-
dega teh seug boedal ka oenggal dja-
lan, toeloej ngoempoelkeun sakoer bae
noe kapanggih, noe goreng noe hade;
datang ka pinoeh ĕnggon hadjat teh
11 koe noe ngararijoeng. 'Mangsa radja teh
asoep, sĕdjana dek ningalan ka noe nga-
rijoeng teja, di dinja mĕndakan hidji
djalma noe teu make papakean paranti
12 ka noe kawinan; 'toeloej dilahiran kijeu:
Eh paman! koemaha maneh nja asoep
ka dijeu, teu make papakean paranti ka
noe kawinan? Dĕmi eta teh kapiboeng-
13 kĕman. 'Geus kitoe radja toeloej miwa-
rang ka goelang-goelang: Eta geura
talian leungeunna djeung soekoena, toe-
loej bawa, seug aloengkeun ka noe poëk
mongkleng; [f] ari di dinja teja ngan tjeu-
14 rik djeung kĕkĕrotan hoentoe bae. 'Ka-
rana [g] reja djalma noe disaoer, tatapi
ari noe beunang milih mah ngan saeutik.

*a* Loek. 14 : 6; Wahj. 19 : 7. *b* p. 21 : 36. *c* p. 21 : 35. *d* Loek. 19 : 43. *e* Lal. 13 : 46. *f* p. 13 : 42; 24 : 51. *g* p. 20 : 16.

15 Tidinja [a] ahli parisi bral arindit, seug
rĕrĕmpoegan djeung batoerna, koemaha
nja pipĕtaeun, soepaja bisa ngaridjĕt an-
16 djeunna koe lahirna. 'Toeloej nitahan ka
Jesoes moerid-moerid maranehanana,
babarĕngan djeung [b] djalma Herodes;
eta marioendjoek kijeu: Noen Goeroe!
simkoering geus pada tĕrang, [c] andjeun
teh estoe pisan, kalajan ngawoeroekkeun
djalan Allah reudjeung sajaktosna, sa-
rĕng hanteu padoeli ka saha-saha; ka-
rantĕn andjeun hanteu ningal-ningal ka
17 roepa djalma. 'Koe pĕrkawis eta, moegi
lahirkeun ka simkoering: koemaha ari
manah andjeun, [d] widi njanggakeun
18 oepĕti ka praboe, oetawi hanteu? 'Dĕmi
Jesoes, doemeh waspaoseun kana ka-
19 dĕngkianana, ladjĕng ngalahir kijeu: 'Eh,
djalma noe poera-poera! naha maraneh
wĕt ngadodja ka kami? Tjik, geura tem-
bongkeun ka kami wang oepĕti teh.
20 Geus kitoe njanggakeun hidji dinar. 'Ari
lahiranana ka dinja: Saha noe boga ijeu
21 gambar djeung aksarana? 'Wangsoela-
nana: Soemoehoen, praboe teja. Ladjĕng
kijeu lahiranana ka dinja: Lamoen kitoe
mah, [e] sanggakeun ka praboe noe kagoe-
ngan praboe, ari ka Allah noe kagoe-
22 ngan Allah. 'Dĕmi eta teh, barang nga-
darenge kitoe, pada heraneun; toeloej
bae arindit, Jesoes ditinggalkeun.

*a* Mark. 12 : 13; Loek. 20 : 20. *b* Mark. 3 : 6. *c* Joh. 3 : 2. *d* p. 17 : 24. *e* Loek. 23 : 2; Roem 13 : 7.

23 Di poë harita keneh [a] djĕboel aja ahli
sadoeki ngadareuheusan ka Jesoes; eta

teh [b] omongna moal kijamat; toeloej na-
24 raros ka andjeunna, 'kijeu oendjoekana-
na: Noen Goeroe! [c] ari dawoehan Moesa:
Oepami aja djalma paeh, hanteu gadoeh
anak, doeloerna koedoe kawin ka bodjo
eta, soepaja ngajakeun toeroenan pikeun
25 doeloerna. 'Geus kitoe di lĕbah simkoe-
ring aja toedjoeh djalma padoedoeloer
kabeh; ari tjikalna kawin, toeloej paeh;
sarĕng doemeh hanteu gadoeh toeroe-
26 nan, bodjona ditilarkeun ka adina. 'Nja
kitoe keneh noe kadoewa, sarĕng noe
katiloe, dongkap ka noe katoedjoeh teja.
27 'Sanggeus eta sakabehna, seug awewe
28 teh paeh deui. 'Ari dina kijamat, eta
awewe pamadjikan anoe mana ti noe
toedjoehan teh? karana geus pada mi-
29 rabi ka dinja. 'Ladjĕng Jesoes ngawalon,
kijeu lahirna ka eta djalma: Maraneh
teh kasaroeng, hanteu nganjahokeun
Kitab, kitoe deui kana kawasaning
30 Allah. 'Karana dina kijamat mah moal
aja noe ngawin, djeung moal dikawin-
keun, istoening tjara malaikat Allah di
31 sawarga. 'Sarta moenggoehing pihoe-
dangeunana djalma noe paraeh teja, [d]
naha maraneh tatjan ngadji anoe geus
diandikakeun ti Allah ka maraneh, anoe
32 kijeu pangandikana: 'Kami teh [e] nja Allah
Ibrahim, Allah Ishak, sarta Allah Ja-
koeb? Ari Allah lain Allah anoe paraeh,
33 nja Allah anoe hariroep. 'Barang ka-
denge koe djalma-djalma teja, [f] toeloej
pada hareugeueun koe piwoeroekna.

*a* Mark. 12:18; Loek. 20:27. *b* Lal. 23:8. *c* 5 Moesa 25:5. *d* p. 12:3. *e* 2 Moesa 3:6. *f* p. 7:28.

34 Mangsa kadarenge [a] koe ahli parisi,
jen ahli sadoeki geus pada dipiboeng-
kĕman koe Jesoes, seug toeloej karoem-
35 poel djeung batoerna. 'Aja hidji djalma,
batoer eta, nja eta ahli toret, toeloej
naros, sĕdjana dek ngadodja ka Jesoes;
36 kijeu pokna: 'Noen Goeroe! dina toret
37 noe mana timbalan noe agoeng teh? 'Ari
lahiran Jesoes ka dinja: [b] Maneh koedoe
njaäh ka Pangeran, Allah maneh, tĕroes
reudjeung hate, tĕroes reudjeung njawa,
38 sarta tĕroes djeung akal maneh. 'Nja
eta timbalan noe pangoentjoelna sarta
39 noe gĕde. 'Ari noe kadoewana nja sa-
roewa bae djeung eta, kijeu: [c] Maneh
koedoe njaäh ka batoer maneh, sapĕrti
40 ka diri sorangan. 'Ari saeusining toret
djeung kitab para nabi nja ka eta doewa
timbalan teja maroentangna teh.

*a* Mark. 12:28. *b* 5 Moesa 6:5; 10:12. *c* 3 Moesa 19:18; Roem 13:9.

41 Ari keur mangsa ahli parisi karoem-
42 poel, [a] koe Jesoes dipariksa, 'kijeu lahir-
na: Koemaha pamikir maraneh moeng-
goehing Kristoes teh? [b] eta poetra saha?
Ari pihatoerna: Nja poetra Dawoed teja.
43 'Lahiranana ka darinja: Lamoen kitoe
mah, koemaha Dawoed lantaran Roh ka
eta njĕboetkeun Goesti? Kapan [c] kijeu
44 saoerna: 'Lahiran Pangeran ka Goesti
koering: Geura tjalik di katoehoeëun
kami, datang ka moesoeh-moesoeh ma-
neh koe kami didjijeun djodjodog pikeun
45 soekoe maneh. 'Ari eta koe Dawoed di-
sĕboetkeun Goesti; koemaha mana djadi
46 poetrana? 'Dĕmi eta djalma [d] sakĕtjap
oge taja noe bisa ngawangsoel ka an-
djeunna; kitoe deui ti poë harita taja
hidji-hidji atjan noe wanieun naros deui
ka andjeunna.

*a* Mark. 12:35; Loek. 20:41. *b* p. 26:63. *c* Djab. 110:1. *d* Loek. 14:6.

## PASAL 23.

Ladjĕng Jesoes ngalahir ka djalma noe
loba teja, sarta ka moerid-moeridna,
2 'kijeu lahirna: Ari ahli kitab djeung ahli
3 parisi tjaralikna dina korsi Moesa; 'koe
sabab eta, sakoer noe dititah diëstoe-
keun ka maraneh, eta maraneh koedoe
ngestoekeun sarta ngalampahkeun; ta-
tapi papatjoewan oelah noeroetkeun ka-
lakoeanana; [a] karana eta teh sok ngo-
mongkeun, tatapi teu dilampahkeun.
4 'Pada ngahoeroenan momotan noe ba-
reurat sarta noe teu beunang ditang-
goeng, [b] seug dipoendakkeun ka djalma;
tatapi diri maranehanana mah teu daek
ngagĕdag-gĕdagkeun atjan koe ramona.
5 'Djeung sakabeh pagaweanana dipigawe
soteh [c] ngarah soepaja katendjo koe
djalma-djalma; karana [d] toelis-pamepeli-
nganana diroebakkeun, sarta [e] kĕlin
6 djoebahna digĕdekeun. 'Djeung karĕsĕp-
na dina hadjat-hadjatan ngarijoeng [f] di
ĕnggon noe pangoetamana, kitoe deui
dijoek panggirangna di masigit-masigit;
7 'malah sok hajangeun diaroendjoengan di
pasar-pasar, sarta hajangeun koe djalma
8 disĕboetkeun Rabi! Rabi! 'Ari maraneh
mah oelah daek disĕboetkeun Rabi; ka-
rana ngan sahidji Panoetan maraneh

teh, nja Kristoes, sarta ari maraneh
9 mah kabeh pada doeloer. 'Djeung oelah
pisan maraneh njĕboetkeun bapa ka
saha oge di boemi; karana [g] ngan sa-
hidji Rama maraneh teh, nja eta noe
10 linggih di sawarga. 'Sarta oelah daek
maraneh disĕboetkeun panoetan; kara-
na ngan sahidji Panoetan maraneh teh,
11 nja Kristoes. 'Tatapi [h] noe pangoen-
tjoelna di lĕbah maraneh, eta koedoe
12 koemawoela ka maraneh. 'Sarta [i] saha-
saha noe ngagoengkeun ka dirina sora-
ngan, tangtoe dika-handapkeun; saba-
likna, saha-saha noe ngahandapkeun ka
dirina sorangan, tangtoe diagoengkeun.

*a* Roem 2 : 21. *b* Loek. 11 : 46. *c* p. 6 : 5. *d* 2 Moesa 13 : 9. *e* 4 Moesa 15 : 38. *f* Loek. 11 : 43; 14 : 7. *g* Mal. 1 : 6; 2 : 10. *h* p. 20 : 26. *i* Aj. 22 : 29; Sil. 29 : 23; Jĕh. 21 : 26; Loek. 14 : 11.

13 Tatapi [a] pitjilakaeun maraneh, ahli
kitab djeung ahli parisi, djalma noe
poera-poera! karana karadjaän sawarga
teh koe maraneh dipeundeutkeun mĕgat
djalma-djalma; da maraneh sorangan
hanteu asoep, ari noe hajangeun asoep
koe maraneh dihalangan. *a* Loek. 11 : 52.
14 Pitjilakaeun maraneh, ahli kitab
djeung ahli parisi, djalma noe poera-
poera! [a] karana koe maraneh dihakanan
imah randa-randa datang ka bejak,
make pipinding ngadoa lila; noe matak
maraneh bakal meunang hoekoeman
noe leuwih beurat. *a* Mark. 12 : 40; Loek. 20 : 47.
15 Pitjilakaeun maraneh, ahli kitab
djeung ahli parisi, djalma noe poera-
poera! karana maraneh koekoerilingan
di laoet di darat, malar njijeun moealap
sahidji; dĕmi geus asoep teh, eta koe
maraneh didjijeun anak naraka, doewa
patikĕlaneun maraneh.
16 Pitjilakaeun maraneh, djĕdjĕr [a] lalo-
long teh! Ari tjarek maraneh: Saha-saha
noe soempah njĕboet kabah, eta mah
teu naon-naon; tatapi ari noe soempah
njĕboet ĕmas di kabah, eta noe wadjib
17 dilakonan. 'Eh, noe baroeroeng djeung
lalolong! koetan mana noe pangleuwih-
na: ĕmas, atawa kabah noe njoetjikeun
18 ĕmas teh? 'Kitoe deui: Saha-saha noe
soempah njĕboet altar, eta mah teu naon-
naon; tatapi ari noe soempah njĕboet
koerban noe aja dina loehoer altar, eta
19 noe wadjib dilakonan. 'Eh, noe baroe-
roeng djeung lalolong! koetan mana noe
pangleuwihna: koerban, atawa [b] altar
20 noe njoetjikeun koerban teh? 'Koe sa-
bab kitoe, anoe soempah njĕboet altar,
eta soempahna nja ka dinja, sarta ka
21 sakoer noe aja di loehoerna. 'Djeung
noe soempah njĕboet kabah, eta soem-
pahna nja ka dinja, sarta [c] ka noe linggih
22 di djĕrona. 'Kitoe deui ari noe soempah
njĕboet sawarga, eta soempahna [d] ka
panglinggihan Allah, sarta ka noe nga-
linggihan. *a* p. 15 : 14. *b* 2 Moesa 29 : 37. *c* 1 Radj. 8 : 13. *d* p. 5 : 34.

23 Pitjilakaeun maraneh, ahli kitab
djeung ahli parisi, djalma noe poera-
poera! [a] karana maraneh ngadjakatan
[b] soerawoeng, djeung hadĕs, sarta djin-
tĕn; dĕmi noe pangbeuratna dina toret,
[c] nja eta hoekoem, djeung kawĕlasan,
sarta kapĕrtjajaän, koe maraneh diting-
gal. Nja eta noe koedoe dipigawe, sarta
24 ari noe hidji deui oelah ditinggal. 'Eh,
djĕdjĕr lalolong! rambĕtoek koe mara-
neh disaring, ari onta mah diteureuj
boeleud. *a* Loek. 11 : 42. *b* 3 Moesa 27 : 30. *c* Mik. 6 : 8.
25 Pitjilakaeun maraneh, ahli kitab
djeung ahli parisi, djalma noe poera-
poera! [a] karana maraneh sok ngabĕrĕsi-
han tjatjangkir djeung pandjang ngan di
loewarna bae, tatapi ari di djĕrona mah
pinoeh koe beunang ngarampas djeung
26 koe lampah teu tjĕgahan. 'Eh, ahli parisi
noe lolong! [b] tjatjangkir djeung pan-
djang geura bĕrĕsihan ti djĕrona heula,
soepaja di loewarna bĕrĕsih deui.

*a* Loek. 11 : 39. *b* Tit. 1 : 15.

27 Pitjilakaeun maraneh, ahli kitab
djeung ahli parisi, djalma noe poera-
poera! [a] karana maraneh nja tjara as-
tana noe beunang ngapoeran, di loewar
sĕmoena aloes, ari di djĕrona mah pi-
noeh koe toelang-taleng djeung sagala
28 kokotoran.'Eta maraneh nja kitoe pisan;
ari katendjona koe djalma di loewar
maraneh bĕnĕr, tatapi ari di djĕrona
mah maraneh teh pinoeh koe kapoera-
poeraän sarta kadorakaän.

*a* Loek. 11 : 44; Lal. 23 : 3.

29 Pitjilakaeun maraneh, ahli kitab
djeung ahli parisi, djalma noe poera-
poera! [a] karana maraneh teh sok ngo-
mean makam para nabi, sarta tĕtĕngĕr
astana djalma noe balĕnĕr koe mara-
30 neh sok dialoes-aloes; 'bari ngomong
kijeu: Oepama oerang geus goemĕlar
keur djaman karoehoen, oerang moal

tjampoer dosa reudjeung eta ka gĕtih
31 para nabi. 'Nandakeun maraneh teh
mĕrtelakeun diri, jen [b] anak-intjoe djal-
ma noe maraehan ka para nabi teja.
32 'Ari maraneh ge, geura seug pinoehan
33 takĕran karoehoen maraneh! 'Eh oraj,
[c] anak oraj wĕlang! koemaha nja pingĕ-
34 djateun ti siksa naraka? 'Koe sabab eta,
masing njaho, [d] kami nitahan ka mara-
neh nabi-nabi, djeung djalma noe palin-
tĕr, sarta ahli-ahli kitab; ari noe sawa-
reh koe maraneh bakal dipaehan sarta
digantoengkeun dina kai-dipalang; noe
sawareh dui [e] bakal dirangket koe mara-
neh di masigit-masigit maraneh, sarta
bakal dibĕbĕrik koe maraneh ti nagara
35 ka nagara sedjen. 'Soepaja maraneh di-
tamplokan koe sakabehna gĕtih anoe
bĕnĕr, noe geus dikoetjoerkeun di boemi,
[f] ti watĕs gĕtih Habil, anoe bĕnĕr, tĕpi
ka gĕtih [g] Djakaria poetra Barakia, noe
dipaehan koe maraneh di antara kabah
36 djeung altar teja. 'Satĕmĕnna, kami nga-
lahir ka maraneh: eta sakabehna bakal
tamplok ka ijeu bangsa teh. *a* Loek. 11 : 47.
*b* Lal. 7 : 51. *c* p. 3 : 7. *d* Loek. 11 : 49. *e* p. 10 : 17.
*f* 1 Moesa 4 : 8. *g* 2 Bab. 24 : 20, 21.

37 Ĕh [a] Jĕroesalem, Jĕroesalem, noe
maehan ka para nabi, sarta maledogan
koe batoe ka noe dipiwarang ka maneh!
kami geus sababaraha kali nja hajang
ngoempoelkeun anak-anak maneh, [b] sa-
pĕrti hajam ngoempoelkeun anakna di
djĕro djangdjangna; ari maraneh teh teu
38 daek. 'Sing nganjahokeun, [c] maraneh
bakal ditinggalan imah maraneh nariko-
39 lot. 'Karana kami ngalahir ka maraneh:
ti watĕs ajeuna maraneh moal narendjo
deui ka kami, nĕpi ka waktoe maraneh
ngomong kijeu: [d] Sing salamĕt anoe
soemping koe padjĕnĕngan Pangeran!
*a* Loek. 13 : 33, 34. *b* Djab. 17 : 8; 91 : 4; Jĕs. 31 : 5.
*c* 1 Radj. 9 : 7; p. 24 : 2. *d* p. 21 : 9.

## PASAL 24.

Ladjĕng [a] Jesoes ka loewar, angkat ti
kabah. Geus kitoe moeridna pada ma-
rĕk ka andjeunna, noedoehkeun sadaja-
2 na gĕdong kabah. 'Ngalahir Jesoes ka
darinja: Na eta teh sakabehna katendjo
koe maraneh? Satĕmĕnna, kami ngalahir
ka maraneh: di dijeu mĕngke [b] batoe
moal aja noe diingkeun dina loehoer
batoe deui, noe teu bakal dibongkar.
*a* Mark. 13 : 1; Loek. 21 : 5. *b* Loek. 19 : 44.

3 Ari [a] keur mangsa Jesoes linggih di
loehoer goenoeng Djetoen, seug moerid
sabatoer-batoerna pada marĕk ka an-
djeunna, sarta aroendjoekan kijeu: Moegi
simkoering tjarijosan, eta pĕrkawis teja
iraha pijaktoseunana? sarĕng naon ala-
matna bade pisoempingeun andjeun, sa-
rawoeh panoengtoengan doenya teh?
4 'Ladjĕng Jesoes ngawalon, kijeu lahirna
ka moerid: [b] Masing ijatna, maraneh
5 oelah koengsi kagoda koe djalma. 'Ka-
rana [c] reja noe pidatangeun ngakoe-
ngakoe ngaran kami, pokna: Nja aing
Kristoes teh; sarta loba pisan noe ba-
6 kal kasasabkeun koe eta. 'Sarta ma-
raneh [d] bakal ngadenge tina hal pĕrang-
pĕrang, djeung bedja tina hal pĕrang;
masing ijatna, poma oelah dek reuwas:
karana eta teh sakabehna koedoe boekti;
tatapi ari panoengtoengan mah tatjan.
7 'Karana [e] bangsa bakal mĕrangan ka
bangsa deui, djeung karadjaän ka ka-
radjaän deui; sarta bakal aja patjĕklik,
djeung pagĕboeg, djeung lini di sedjen-
8 sedjen ĕnggon. 'Ari eta sakabehna teh
9 mimiti sangsara. 'Nja didinja [f] maraneh
bakal diselehkeun soepaja dikanijaja,
sarta bakal dipaehan, djeung bakal di-
pikageuleuh koe sakabeh bangsa, tina
10 sabab djĕnĕngan kami. 'Sarta didinja
loba noe bakal titadjong, djeung bakal
silih-selehkeun djeung silih-pikageuleuh.
11 'Kitoe deui [g] piajaeun reja nabi noe
paralsoe, djeung loba pisan djalma noe
12 bakal kasasabkeun koe eta. 'Sarta tina
sabab geus tambah-tambah kadorakaän,
[h] noe matak kanjaähan djalma reja da-
13 tang ka palaler. 'Dĕmi [i] saha-saha noe
koekoeh nĕpi ka panoengtoengan, tang-
14 toe pisalamĕteun. 'Sarta ijeu Indjil tina
karadjaän teh bakal dioewarkeun di
alam-doenya sakabeh, djadi pĕrtelaän
ka sagala bangsa; geus kitoe seug da-
tang panoengtoengan. *a* Mark. 13 : 3;
Loek. 21 : 7. *b* Jĕr. 29 : 8. *c* Lal. 5 : 36; 21 : 38.
*d* Jĕr. 51 : 46. *e* 2 Bab. 15 : 5, 6. *f* p. 10 : 17;
Joh. 16 : 2. *g* 1 Joh. 4 : 1. *h* 2 Tim. 3 : 1, 2. *i* p. 10 : 22;
Wahj. 2 : 10.

15 Ari [a] samangsa koe maraneh katendjo
[b] geuleuhing karoeksakan, noe dilahir-
keun koe nabi Daniël teja, nangtoeng
di ĕnggon soetji (eta noe ngadji masing
16 ngingĕtkeun): 'didinja djalma noe araja
di Joedea koedoe maroeboes ka pigoe-

17 noengan. 'Anoe aja [c] dina hateup imah
poma oelah rek toeroen njokot naon-
18 naon ti djěro imahna; 'ari noe keur
aja di kěbon, poma oelah rek moelang
19 njokot papakean. 'Tatapi pitjilakaeun
anoe rareuneuh djeung noe njaroesoean
20 dina mangsa harita! 'Ari noe koedoe
ditěda, soepaja eta pikaboereun maraneh
teja moegi oelah ninggang di oesoem
21 tiris, atawa [d] dina sabat. 'Karana nja
harita bakal aja kasoekěran anoe ba-
ngět pisan, sakoemaha noe tatjan ka-
sorang ti mimitina doenya těpi ka ajeu-
na, djeung moal pikasorangeun deui.
22 'Sarta saoepama eta mangsa teja han-
teu dirijoetkeun mah, saniskara daging
oge hamo aja noe pirahajoeëun; satě-
gěsna tina sabab djalma noe beunang
milih teja noe matak bakal dirijoetkeun
23 eta mangsa teh. 'Dina waktoe harita,
[e] oepama aja noe ngomong ka maraneh:
Tah, Kristoes teh aja di dijeu! atawa:
Toeh, di ditoe! poma oelah rek pěrtjaja.
24 'Karana [f] piajaeun Kristoes paralsoe
djeung nabi paralsoe, sarta bakal njijeun
tanda-tanda noe aheng djeung moedji-
djat; saoepama beunang mah, sanadjan
djalma noe beunang milih ge meureun
25 disasabkeun. 'Masing aringět, koe kami
geus dilahirkeun ti heula ka maraneh.
26 'Koe sabab eta, oepama aja noe ngo-
mong ka maraneh: Toeh, Kristoes teh
aja di těgal lěga! poma oelah rek boe-
dal; toeh, ajana di djěro kamar! poma
27 oelah rek pěrtjaja. 'Karana tjara kilat
bidjil ti wetan, sorotna něpi ka koe-
lon, nja kitoe pisan pisoempingeunana
28 Poetra manoesa teh. 'Karana [g] di mana
ajana bangke, nja di dinja radjawali
pikaroempoeleunana. *a* Mark. 13 : 14.
*b* Dan. 9 : 27. *c* Loek. 17 : 31. *d* Lal. 1 : 12. *e* Loek.
17 : 21, 23. *f* 5 Moesa 13 : 1; 2 Tes. 2 : 9. *g* Aj.
39 : 33; Loek. 17 : 37.

29 Děmi samantas kasoekěran mangsa
harita teja, [a] toeloej panon-poë soerěm,
boelan teu bidjil tjahjana, ari bentang
maroeragan ti langit, sarta kakoewatan
30 langit teh gendjlong. 'Nja didinja tem-
bongna di langit tjitjiren Poetra ma-
noesa teh; geus kitoe [b] sagala bangsa
di boemi pada midangdam, sarta [c] toe-
loej narendjo Poetra manoesa keur soem-
ping, toenggang mega langit, bari gěde
31 kawasana djeung kamoeljaänana. 'Tidi-
nja bakal miwarangan [d] malaikatna,
sarta mawa sangkakala tarik pisan so-
rana; eta toeloej ngaroempoelkeun djal-
ma beunang milih andjeunna tina opat
madhab, ti toengtoeng langit něpi ka
toengtoengna deui. *a* Jěs. 13 : 10; 34 : 4;
Mark. 13 : 24; Wahj. 6 : 12. *b* Wahj. 1 : 7. *c* p. 26 : 64.
*d* p. 13 : 41; 1 Kor. 15 : 52.

32 Geura arapalkeun ijeu misil [a] ka tang-
kal kondang: samangsa geus ěmoj da-
hanna djeung rěnoeng daoenna, mara-
neh pada njaho, jen geus deukeut oesoem
33 panas. 'Nja kitoe deui maraneh, sa-
mangsa narendjo sakabeh pěrkara teja,
koedoe nganjarahokeun, jen geus deu-
34 keut, aja di hareupeun panto. 'Satě-
měnna, kami ngalahir ka maraneh: ijeu
bangsa ajeuna moal waka euweuh, sa-
memeh něpi kana boektina sakabeh
35 pěrkara teja. 'Langit djeung boemi bakal
euweuh, [b] ari piwoeroek kami mah moal
36 datang ka euweuh. 'Tatapi ari poëna
djeung waktoena mah taja hidji-hidji
atjan noe njaho, sanadjan malaikat noe
araja di sawarga oge, [c] ngan Ama kami
37 bae. 'Sarta [d] tjara djaman Ěnoh, nja ki-
toe pisan pisoempingeunana Poetra ma-
38 noesa teh. 'Karana tjara lalampahan
djalma [e] keur mangsa samemehna tjaäh
gěde teja, ngan njaratoe-nginoem, nga-
rawin djeung dikarawinkeun, něpi ka
poëan Ěnoh asoep kana kapal teja,
39 'sarta hanteu diimankeun, něpi ka da-
tangna tjaäh gěde, noe ngaleungitkeun
ka eta sakabehna: nja kitoe pisan pi-
soempingeunana Poetra manoesa teh.
40 'Nja harita [f] aja doewa djalma di kě-
bon; ari noe hidji bakal ditjandak, noe
41 hidji deui ditinggalkeun. 'Djeung aja
doewaän [g] noe ngagilingkeun panggili-
ngan sarta reudjeung; ari noe hidji bakal
ditjandak, noe hidji deui ditinggalkeun.
42 'Koe sabab eta, [h] koedoe njararing; ka-
rana maraneh teu njaho ka waktoena
43 pisoempingeun Goesti maraneh. 'Sarta
maraneh masing nganjahokeun, [i] ari
noe boga imah, oepama njahoëun ka
waktoena pidatangeun paling, geus tang-
toe njaring bae, moal dibikeun imahna
44 digangsir. 'Koe sabab eta, maraneh oge
koedoe pada sadija; karana Poetra ma-
noesa teh pisoempingeunana dina wak-
45 toe noe teu kataksir koe maraneh. 'Saha
badega [j] noe goemati djeung pintěr teh,

noe geus didjĕnĕngkeun koe djoeraga-
nana ngoeroeskeun badega-badegana,
baris pimereëun baranghakan ka darinja
46 dina waktoena? 'Salamĕt eta badega,
noe kasampak koe djoeraganana keur
migawe noe kitoe pĕtana, mangsa datang.
47 'Satĕmĕnna, kami ngalahir ka maraneh:
[k] eta bakal didjadikeun toekang ngoe-
roes ka sakabeh babandaän djoeraga-
48 nana. 'Tatapi oepama eta badega noe
goreng ngomong dina hatena: Djoera-
gan aing tangtoe lila pidatangeunana;
49 'geus kitoe mimiti neunggeulan ka ba-
toerna pada badega, sarta njatoe-ngi-
50 noem reudjeung djalma pamabokan: 'ka-
sĕdĕk datang djoeragan badega teja dina
poë noe teu katĕgoeh, sarta dina wak-
51 toe noe teu njaho manehanana; 'toeloej
eta dipijasat, sarta bagianana disaroe-
wakeun djeung sakoer noe sok poera-
poera. [l] Ari di dinja teja ngan tjeurik
djeung kĕkĕrotan hoentoe bae.

*a* Mark. 13 : 28; Loek. 21 : 29. *b* p. 5 : 18. *c* Lal. 1 : 7.
*d* Loek. 17 : 26; 1 Petr. 3 : 20. *e* 1 Moesa 6 : 3; 7 : 7.
*f* Loek. 17 : 34. *g* 2 Moesa 11 : 5. *h* p. 25 : 13.
*i* Loek. 12 : 39. *j* Loek. 12 : 42. *k* p. 25 : 23.
*l* p. 22 : 13; 25 : 30.

## PASAL 25.

Nja harita karadjaän sawarga teh [a]
oepama sapoeloeh landjang, masing-
masing pada njokot lampoena, toeloej
boedal, dek mapagkeun panganten la-
2 laki. 'Ari noe limaän binangkit, noe lima
3 deui mah baroeroeng. 'Eta noe baroe-
roeng, ana njokot lampoena, hanteu
4 mawa deui minjak.' Tatapi noe binangkit
mah pada mawa deui minjak dina wa-
5 dahna sarta djeung lampoena.' Barangna
panganten teh lila soempingna, toeloej
eta sakabeh pada toendoeheun, seug bae
6 kahareësan. 'Dĕmi wantji tĕngah peu-
ting aja noe gĕgĕroan: Toeh, panganten
teh soemping; geura boedal mapagkeun!
7 'Seug sakabeh landjang teh haroedang,
8 sarta mĕtakeun lampoena. 'Ngaromong
noe boeroeng teh ka noe binangkit: Tjik,
kaoela menta minjak maraneh saeutik;
9 karana lampoe kaoela [b] dek pareum.' Dĕmi
noe binangkit teh pada ngadjawab, ki-
jeu pokna: Moal, karana bisi teu pima-
hieun ka kaoela sarta ka maraneh. Mĕn-
ding laleumpang bae ka noe dagang,
10 meuli keur maraneh. 'Sabot eta keur
di djalan, dek mareuli, soemping pangan-
ten teh; ari sakoer noe geus tarapti,
mariloe djeung panganten asoep kana
hadjat kawinan; tidinja pantona ditoe-
11 lakan. 'Ana geus kitoe, toeloej daratang
landjang noe sedjen teja, sarta ngaro-
mong kijeu: Noen djoeragan! djoera-
gan! moegi simkoering dipangboeka-
12 keun. 'Dĕmi eta ngadjawab, kijeu pokna:
Satĕmĕnna, kami ngabedjaän ka mara-
neh: [c] kami teh teu wawoeh ka mara-
13 neh. 'Koe sabab eta, [d] koedoe njararing;
karana maraneh teu njaho ka poëna
djeung ka waktoena pisoempingeun Poe-
tra manoesa. *a* Loek. 12 : 36. *b* Sil. 31 : 18.
*c* p. 7 : 23; Loek. 13 : 27. *d* p. 24 : 42.

14 Karana eta teh [a] tjara hidji djalma
noe rek njaba ka nagara sedjen; tidinja
njaoer badega-badegana, sarta dititipan
15 arta-bandana. 'Ari [b] nitipkeunana ka
noe hidji lima talenta, ka noe hidji deui
doewa, ka noe katiloe hidji; masing-
masing sakoemaha kabisana bae; harita
16 keneh ge toeloej indit. 'Geus kitoe djal-
ma noe nampa lima talenta teja, bral
leumpang, toeloej digolangkeun; ari ba-
17 tina meunang lima talenta deui. 'Nja
kitoe keneh anoe nampa doewa teja,
18 eta batina meunang doewa deui. 'Ta-
tapi ari noe nampa hidji teja mah, bral
leumpang, pek njijeun lombang dina ta-
neuh, toeloej njoempoetkeun oewang
19 djoeraganana. 'Mangsa geus lila, toe-
loej djoeragan badega teja soemping;
geus kitoe dek balitoengan djeung ma-
20 ranehanana. 'Ari noe nampa lima ta-
lenta teja seug ngadeuheusan, bari
njanggakeun noe lima talenta, batina
teja, sarta kijeu pioendjoekna: Noen
djoeragan! andjeun geus masihan ka
koering lima talenta; mangga tingalan,
koering kenging bati lima talenta djaba
21 ti eta. 'Ari lahiran djoeraganana ka
dinja: [c] Hade pisan, eh badega noe tĕ-
mĕn djeung goemati! Maneh teh geus
goemati ka noe saeutik, ajeuna rek di-
titah ngoeroes noe loba; geura asoep
22 kana kasoekaän djoeragan maneh. 'Ari
noe nampa doewa talenta teja, nja kitoe
deui ngadeuheusan, bari kijeu pihatoer-
na: Noen djoeragan! andjeun geus ma-
sihan ka koering doewa talenta; mangga
tingalan, koering kenging bati doewa
23 talenta djaba ti eta. 'Ngalahir djoera-

ganana ka dinja: Hade pisan, eh badega
noe těměn djeung goemati! Maneh teh
geus goemati ka noe saeutik, ajeuna rek
dititah ngoeroes noe loba; geura asoep
24 kana kasoekaän djoeragan maneh. 'Geus
kitoe noe nampa satalenta teja seug
ngadeuheusan deui, sarta kijeu pioen-
djoekna: Noen djoeragan! koering geus
těrang ka andjeun, jen andjeun teh bě-
ngis, sok diboewat di noe lain beunang
njěbarkeun andjeun, sarěng sok ngoem-
poelkeun di noe lain beunang ngawoe-
25 ran andjeun. 'Doemeh koe bawaning
sijeun, koering los leumpang, njoempoet-
keun talenta andjeun dina djěro taneuh.
Soemangga, ijeu kagoengan andjeun teja.
26 'Děmi djoeraganana teh ngadjawab, ki-
jeu lahirna ka dinja: Eh, badega noe
goreng djeung ngědoel! kapan maneh
geus njaho, jen kami teh sok diboewat
di noe lain beunang njěbarkeun kami,
djeung sok ngoempoelkeun di noe lain
27 beunang ngawoeran kami. 'Koe sabab
eta, běněrna mah doewit kami koe ma-
neh dipětakeun ka toekang noekeuran;
ari kami datang, meureun eta anoe kami
28 ditjokot djeung anakna.' Koe sabab kitoe,
geura tjokot ti manehanana eta talenta
teh, toeloej bikeun ka noe boga sapoe-
29 loeh talenta teja. 'Karana [d] saha-saha
noe geus boga, tangtoe dibere deui, sarta
datang ka leuwihan; sabalikna, ari noe
hanteu boga mah, ti eta teh saboboga-
30 anana ge bakal ditjokot. 'Ari eta badega
noe taja pedahna mah, geura pitjeun
bae ka noe poëk mongkleng; [e] nja di
dinja teh ngan tjeurik djeung kěkěrotan
hoentoe bae.

a Loek. 19 : 12. b 1 Kor. 12 : 4. c p. 24 : 45, 47; Loek. 12 : 42. d p. 13 : 12. e p. 24 : 51.

31 Ari [a] mangsa Poetra manoesa soem-
ping nganggo kamoeljaänana, bari di-
iring koe para malaikat saroetji, didinja
bakal linggih dina pangtjalikan kamoel-
32 jaänana. 'Geus kitoe sakabehna bangsa
pada dikoempoelkeun ka pajoeneunana,
[b] sarta toeloej dipisah-pisahkeun, tjara
pangangon misahkeun domba djeung
33 badot. 'Domba toeloej dipěrnahkeun di
katoehoeëunana, ari badot mah di ken-
34 tjaeunana. 'Nja waktoe harita Radja
teh bakal ngalahir ka sakabeh noe aja
di katoehoeëunana: Eh, sakoer [c] noe geus
diběrkahan koe Ama kami! ka darijeu,
geura tampanan karadjaän, noe geus
ditjawiskeun ka maraneh [d] ti waktoe
35 ngaděgkeunana doenya. 'Karana bareto
kami [e] keur hajang dahar, toeloej koe
maraneh disoegoehan; bareto kami keur
halabhab, koe maraneh dibere nginoem;
bareto kami keur njemah, koe maraneh
36 diandjrěkkeun; 'bareto kami keur dita-
randjang, koe maraneh dipisalin; bareto
kami keur gěring, koe maraneh dilajad;
bareto kami keur di pangberokan, toe-
37 loej koe maraneh ditejang. 'Tidinja djal-
ma noe balěněr teja bakal ngawang-
soel ka andjeunna, kijeu pokna: Na
Goesti! [f] iraha andjeun koe simabdi
kapěndak keur hojong toewang, ladjěng
dihatoeranan dahar? sarawoeh keur ha-
38 labhab, dihatoeranan ngaleueut? 'Sarěng
waktoe iraha andjeun koe simabdi ka-
pěndak keur njemah, diandjrěkkeun?
sarawoeh keur ditarandjang, ladjěng di-
39 pisalin? 'Sarěng waktoe iraha andjeun
koe simabdi kapěndak keur teu damang,
sarěng keur dina pangberokan, ladjěng
40 koe simabdi dilajad? 'Geus kitoe Radja
teh bakal ngawalon, kijeu lahirna ka
darinja: Satěměnna, kami ngalahir ka
maraneh: [g] mana-mana noe koe mara-
neh geus dipilampah ka ijeu sahidji doe-
loer kami noe panghinana, eta satěgěsna
41 mah ngalampahkeun ka kami. 'Tidinja
toeloej bakal ngalahir deui ka sakoer
noe aja di kentjaeunana: [h] Eh, mara-
neh noe geus disarapa! geura djor oen-
doer ti kami, los asoep [i] kana seuneu
noe langgěng, noe geus ditjawiskeun
42 ka Iblis djeung malaikatna. 'Karana
kami bareto keur hajang dahar, ari koe
maraneh hanteu disoegoehan; bareto
kami keur halabhab, koe maraneh han-
43 teu dibere nginoem; 'bareto kami keur
njemah, koe maraneh hanteu diandjrěk-
keun; kitoe deui keur ditarandjang, koe
maraneh hanteu dipisalin; sarta keur
gěring, djeung keur di pangberokan, ari
44 koe maraneh hanteu dilajad. 'Geus kitoe
eta ge bakal ngawarangsoel ka andjeun-
na, kijeu pokna: Na Goesti! iraha an-
djeun koe simabdi kapěndak keur ho-
jong toewang, oetawi keur halabhab,
oetawi keur njemah, oetawi keur dita-
randjang, oetawi keur teu damang, oe-
tawi keur di pangberokan, jen teu
45 koengsi dilalajanan koe simabdi? 'Ti-
dinja bakal ngawalon ka eta djalma,

kijeu lahirna: Satěměnna, kami ngala-
hir ka maraneh: mana-mana noe koe
maraneh hanteu dipilampah ka ijeu sa-
hidji noe panghinana, eta satěgěsna
mah hanteu ngalampahkeun ka kami.
46 'Děmi [j] eta teh piarasoepeun kana seu-
neu noe langgěng, tatapi ari noe balě-
něr mah kana hiroep noe langgěng.

*a* p. 16 : 27; 1 Tes. 4 : 16; 2 Tes. 1 : 7. *b* Jěh. 34 : 17. *c* Jěs. 65 : 23. *d* Ep. 1 : 4. *e* Jěs. 58 : 7. *f* p. 6 : 3. *g* Sil. 19 : 17; p. 10 : 40. *h* p. 7 : 23. *i* Jěs. 30 : 33; Wahj. 20 : 10, 15. *j* Joh. 5 : 29.

## PASAL 26.

Ari geus kitoe, mangsa Jesoes parantos
sadajana piwoeroek noe tadi teja,
ladjěng ngalahir ka moerid-moeridna:
2 'Maraneh teh geus njaho, [a] jen kaheu-
leutan koe doewa poë deui rek paska,
sarta [b] Poetra manoesa teh bakal dise-
renkeun, soepaja digantoengkeun dina
3 kai-dipalang. 'Ari dina mangsa eta [c] para
panghoeloe agoeng, djeung ahli-ahli ki-
tab, sarta djeung para kokolot eta bang-
sa, koempoelan dina gědong panghoeloe
4 agoeng, noe djěněngan Kajapas; 'toe-
loej rěrěmpoegan, dek nangkěp ka Je-
5 soes make akal, sarta rek dipaehan. 'Ta-
tapi ari salaoerna: Oelah keur dina
pesta, bisi matak roesoeh djalma-djalma.

*a* Loek. 22 : 1. *b* p. 20 : 18, 19. *c* Mark. 14 : 1.

6 Ari keur mangsa Jesoes aja [a] di Bet-
Ania, di boemi Simon noe lepra teja,
7 'datang [b] hidji istri ngadeuheusan ka
andjeunna, njandak hidji boeli-boeli,
eusina minjak seungit noe gěde pisan
hargana, toeloej dikoetjoerkeun ka mas-
takana, waktoe andjeunna keur ngari-
8 joeng toewang. 'Barangna katendjo koe
moerid-moerid, toeloej ngarewaeun, ari
omongna: Koe naon eta mana diham-
9 boer-hamboer kitoe? 'Anggoer minjak
teh didjoewal, tangtoe mahal hargana,
seug toeloej disiděkahkeun ka noe ma-
10 rariskin. 'Děmi Jesoes teh waspaoseun;
ladjěng ngalahir ka moerid: Koe naon
maraneh ngopenan ka awewe teh? ka-
rana geus ngalampahkeun pagawean
11 hade ka kami. 'Karana [c] noe mariskin
teh salalawasna aja reudjeung maraneh;
tatapi ari koe kami mah maraneh moal
12 direudjeungan salalawasna. 'Karana noe
matak ngoetjoerkeun minjak teh ka ba-
dan kami, maksoedna pikeun měngke
13 kami diroewang. 'Satěměnna, kami nga-
lahir ka maraneh: di mana bae ijeu
Indjil dioewarkeunana di alam-doenya,
nja di dinja tangtoe ditjaritakeun deui
lalampahan eta, pikeun djadi ingětan
ka awewe teh.

*a* Joh. 12 : 1. *b* Mark. 14 : 3. *c* 5 Moesa 15 : 11.

14 Geus kitoe sahidji ti moerid noe doe-
wa wělas, nja eta noe ngaran Joedas
Iskariot teja, [a] los leumpang ka para
15 panghoeloe agoeng, 'sarta mihatoer ki-
jeu: Aradjěngan kěrsa maparin naon ka
kaoela, mangke Jesoes teja koe kaoela
seug diserenkeun ka aradjěngan? Geus
kitoe koe eta teh manehanana dipang-
milangkeun [b] tiloe poeloeh gěbleg wang
16 perak. 'Ti watěs harita Joedas teh ne-
jangan pidjalaneunana, soepaja bisa nje-
renkeun Jesoes.

*a* Mark. 14 : 10; Loek. 22 : 4. *b* Djak. 11 : 12.

17 Ari [a] dina poë noe mimiti eta [b] roti
teu ragian teja, seug moerid-moerid pada
marěk ka Jesoes, sarta aroeudjoekan:
Di mana pikěrsaeun andjeun simkoering
18 njawisan andjeun toewang paska? 'Ari
lahiranana: Maraneh geura leumpang
ka nagara, moro ka ki Anoe; toeloej
bebedja kijeu: Saoer Goeroe: Waktoe
kami ajeuna geus deukeut; kami sědja
milampah paska barěng djeung moerid
19 kami di boemi sampejan. 'Tidinja moerid
teh pada ngalampahkeun satimbalan Je-
soes, sarta njadijakeun paska teja.

*a* Mark. 14 : 12; Loek. 22 : 7. *b* 2 Moesa 12 : 15.

20 Děmi [a] wantji peuting, ladjěng an-
djeunna linggih ngarijoeng sarěng noe
21 doewa wělas teja. 'Mangsa keur dala-
har, ladjěng andjeunna ngalahir: [b] Sa-
těměnna, kami ngalahir ka maraneh:
aja hidji djalma batoer maraneh bakal
22 ngahijanat ka kami. 'Tidinja pada ngě-
něseun pisan, sarta seug hidji-hidji aroen-
djoekan: Noen Goesti! noe kitoe teh
23 simkoering? 'Ngawalon Jesoes, kijeu la-
hirna: [c] Saha-saha noe leungeunna njo-
tjol kana pandjang barěng djeung kami,
nja eta noe bakal ngahijanat ka kami
24 teh. 'Ari Poetra manoesa teh piangka-
teunana sakoemaha noe geus dioengěl-
keun dina Kitab; tatapi [d] pitjilakaeun
eta djalma noe ngahijanat ka Poetra
manoesa! měnding keneh eta djalma
25 lamoen teu didjoeroekeun. 'Ngawang-
soel Joedas, anoe ngahijanat teja, kijeu
pokna: Noen Rabi! eta teh simkoering?

Ari lahiranana ka dinja: Bĕnĕr eta
omong maneh. *a* Mark. 14 : 17; Loek. 22 : 14.
*b* Joh. 13 : 21. *c* Joh. 13 : 18. *d* p. 18 : 7.
26 Mangsa [a] keur dalahar, seug Jesoes
njandak roti; ari geus dibĕrkahan, di-
sĕmplekan; ladjĕng dipaparinkeun ka
moerid-moerid, bari ngalahir: Geura
tampanan, toeloej dalahar; ijeu teh ba-
27 dan kami. 'Tidinja njandak loemoer; ari
geus moedji soekoer, ladjĕng dipaparin-
keun ka moerid-moerid, bari ngalahir:
28 Kabeh geura ngarinoem tina ijeu; 'ka-
rana [b] ijeu teh gĕtih kami, nja eta [c]
gĕtih pĕrdjangdjian anjar, noe dikoe-
tjoerkeun pikeun djalma loba, baris di-
29 hampoera dosana. 'Sarta kami ngalahir
ka maraneh: ti watĕs ajeuna kami moal
nginoem deui tjai ijeu boewah anggoer,
nĕpi ka poëan kami nginoem anoe anjar
barĕng djeung maraneh dina karadjaän
Ama kami. *a* Mark. 14 : 22; Loek. 22 : 19; 1 Kor.
11 : 23. *b* 2 Moesa 24 : 8. *c* Jĕr. 31 : 31.
30 Dĕmi [a] sanggeusna nganjanjikeun poe-
poedjian, ladjĕng boedal arangkat ka
31 goenoeng Djetoen. 'Geus kitoe Jesoes
ngalahir ka moerid: Maraneh dina peu-
ting ijeu tangtoe kabeh titadjong ka
kami; karana geus dioengĕlkeun dina
Kitab kijeu: [b] Kami rek ngadek ka pa-
ngangon, ari domba ingon-ingon teh
32 toeloej pabalĕntjar. 'Tatapi sanggeusna
kami tanghi, [c] bakal kami teh ti heu-
laeun maraneh leumpang ka Galilea.
33 'Dĕmi Petroes ngawangsoel, kijeu pioen-
djoekna: Sanadjan sakabeh pada datang
ka titadjong ka andjeun, simkoering
mah salalawasna ge moal titadjong.
34 'Lahiran Jesoes ka Petroes: [d] Satĕmĕn-
na, kami ngalahir ka maneh: eta maneh
dina peuting ijeu pisan, ti memeh hajam
kongkorongok, bakal nganglĕs ka kami
35 tiloe kali. 'Pioendjoek Petroes ka an-
djeunna: Masih simkoering dongkap ka
paeh oge sasarĕngan djeung andjeun,
moal simkoering teh nganglĕs ka salira
andjeun. Nja kitoe keneh pioendjoek
moerid-moerid sakabeh. *a* Mark. 14 : 26;
Loek. 22 : 39; Joh. 18 : 1. *b* Djak. 13 : 7. *c* p. 28 : 7, 16.
*d* Loek. 22 : 34; Joh. 13 : 38.
36 Tidinja [a] Jesoes soemping djeung
moerid-moeridna ka hidji kĕbon, nga-
ran Getsemane; ladjĕng ngalahir ka
moerid: Maraneh darijoek bae di dijeu,
sabot kami leumpang sarta nĕnĕda di
37 ditoe.'Ari noe ditjandak [b] Petroes djeung
doewa poetra Sĕbĕdeoes teja; ladjĕng
andjeunna [c] djadi ngangrĕs sarta ka-
38 langkoeng palaoerna.'Geus kitoe ngalahir
ka eta teh: [d] Njawa kami keur liwat
saking nja prihatin, asa rek paeh; tjari-
tjing bae di dijeu, sarta koedoe njaring
39 djeung kami. 'Ari geus madjĕng deui
saeutik, toeloej andjeunna broek njoe-
oeh, sarta nĕnĕda, kijeu panĕdana: Noen
Ama! manawi kenging, moegi ijeu [e] loe-
moer sina ngaliwat ti simkoering; na-
nging oelah sapĕrti karĕp simkoering,
kabeh-kabeh koemaha pangĕrsa Ama
40 bae. 'Tidinja andjeunna soemping ka
moerid, kapĕndak keur sasarean; seug
ngalahir ka Petroes: Naha maraneh teu
bisa njaring djeung kami watĕs sadjam
41 bae? 'Koedoe njararing sarta nĕnĕda,
soepaja oelah keuna koe panggoda;
soekma teh daek pisan, tapina ari da-
42 ging mah apĕs. 'Ladjĕng Jesoes mindo
deui angkat, sarta nĕnĕda, kijeu panĕ-
dana: Noen Ama! oepami hanteu ke-
nging ijeu loemoer teja ngaliwat ti sim-
koering, ari koedoe bae mah diinoem
koe simkoering, eta kabeh-kabeh, pa-
43 ngĕrsa Ama teh jaktoskeun. 'Ana soem-
ping, moerid teh kapĕndak deui keur
sasarean; karana bareurateun panonna.
44 'Seug diantĕp bae, bari ladjĕng angkat
deui, nĕnĕda [f] katiloe kalina, ari panĕ-
45 dana sapĕrti pihatoer tadi bae. 'Sang-
geusing kitoe soemping deui ka moerid-
na, sarta pada dilahiran kijeu: Masing
taronggoj bae sasarean, bari ngareu-
reuh! Saĕnjana, geus nĕpi ka waktoena
Poetra manoesa teh diserenkeun ka leu-
46 ngeun djalma noe daroraka. 'Geura ha-
roedang, hajoe oerang indit! toeh, noe
ngahijanat ka kami teh geus deukeut.
*a* Mark. 14 : 32; Loek. 22 : 39; Joh. 18 : 1. *b* p. 17 : 1.
*c* Ibr. 5 : 7. *d* Joh. 12 : 27. *e* p. 20 : 22. *f* 2 Kor. 12 : 8.
47 Sabot [a] Jesoes keur ngalahir keneh,
hol Joedas, noe kaäsoep moerid doewa
wĕlas teja, datang sarta direudjeungan
koe djalma loba pisan, pada mawa pĕ-
dang djeung gĕgĕndir, titahan para pang-
hoeloe agoeng djeung para kokolot eta
48 bangsa. 'Ari noe ngahijanat teja ka an-
djeunna, geus mere pitandaeun ka eta
djalma-djalma, kijeu pokna: Mana-mana
noe ditjijoem koe koela, nja eta pisan,
49 pek tangkĕp bae. 'Toeloej ngageuwat

njampeurkeun ka Jesoes, bari ngomong:
Assalam alaekoem, Rabi! [b] sarta nji-
50 joem. 'Dĕmi lahiran Jesoes ka Joedas:
Eh [c] ki sanak! dek naon maneh datang
ka dijeu? Geus kitoe seug pada njam-
peurkeun sarta ngaronom ka Jesoes,
51 bari toeloej ditangkĕp. 'Ari djalma noe
reureudjeungan djeung Jesoes teja, noe
hidji sĕbret njaboet pĕdangna, pek nga-
dek ka badega panghoeloe agoeng, ram-
52 poeng tjeulina. 'Ladjĕng Jesoes ngalahir
ka eta teh: Pĕdang maneh poelangkeun
deui ka ĕnggonna; karana [d] saha-saha
noe njaboet pĕdang, tangtoe paeh koe
53 pĕdang deui. 'Koemaha pamikir maneh
teh, kami ajeuna teu bisa nĕnĕda ka
Ama kami, soepaja andjeunna mantoean
ka kami koe malaikat leuwih ti doewa
54 wĕlas [e] legioen? 'Eta lamoen kitoe mah
koemaha rek boekti Kitab, jen moedoe
55 djadi kitoe? 'Dina waktoe harita Jesoes
ngalahir ka djalma-djalma teja: Mara-
neh teh moeroeboel tjara noe dek ngoe-
dag begal, marawa pĕdang djeung gĕ-
gĕndir, arek nangkĕp kami. Geuning,
oenggal-oenggal poë ge kami sok dijoek
reureudjeungan djeung maraneh, nga-
woeroek dina kabah, ari maraneh han-
56 teu nangkĕp ka kami. 'Tatapi ijeu sagala
pĕrkara djadi, [f] soepaja kalaksanakeun
kitab para nabi. Geus kitoe sakabeh
moerid kalaboer, ninggalkeun Jesoes.

*a* Mark. 14 : 43; Loek. 22 : 47; Joh. 18 : 2. *b* 2 Sam. 20 : 9. *c* Djab. 55 : 14. *d* 1 Moesa 9 : 6; Wahj. 13 : 10. *e* Mark. 5 : 9. *f* Lal. 13 : 27.

57 Dĕmi anoe nangkĕp Jesoes, seug nga-
riringkeun andjeunna [a] ka Kajapas,
panghoeloe agoeng; di dinja ahli-ahli
kitab djeung para kokolot geus karoem-
58 poel. 'Ari Petroes noetoerkeun ka Je-
soes ti kaänggangan bae, nĕpi ka boe-
roean panghoeloe agoeng; ana geus
asoep, gek dijoek djeung patjalang-pa-
tjalang, hajangeun njeueung piĕngkeëu-
59 nana. 'Ari para panghoeloe agoeng,
djeung para kokolot, sarta rad agoeng
sakabeh, narejangan [b] saksi palsoe pi-
keun noeding ka Jesoes, soepaja bisa
maehan ka andjeunna; tatapi hanteu
60 manggih. 'Nja oge loba noe datang saksi
61 palsoe, tapi taja noe kabĕnĕran. 'Lila-
lila datang deui doewa saksi palsoe, ari
pokna: Eta teh geus ngomong kijeu:
[c] Kami bisa ngaroewag kabah Allah,
sarta diadĕgkeun deui di djĕro tiloe poë.
62 'Geus kitoe panghoeloe agoeng toeloej
ngadĕg, sarta njaoer ka Jesoes: Naha
maneh moal ngadjawab? Koemaha eta
63 panoedingna ka maneh teh? 'Dĕmi Je-
soes [d] repeh bae. Njaoer deui panghoe-
loe agoeng, kijeu saoerna ka andjeunna:
Kami njoempahan ka maneh dĕmi Allah
noe djoemĕnĕng, maneh geura njĕboet-
keun ka kami sakabeh: na ĕnja maneh
64 teh Kristoes, Poetra Allah? 'Ari walonan
Jesoes: [e] Lĕrĕs sapilahir adjĕngan. Sa-
malah kaoela mopojan ka aradjĕngan:
ti watĕs ajeuna koe aradjĕngan Poetra
manoesa teh bakal katingali [f] keur di-
joek tĕngĕneun noe Langkoeng Kawasa,
65 sarta datangna dina mega langit. 'Tidi-
nja [g] panghoeloe agoeng njosoëk pa-
nganggona, bari njaoer: [h] Eta teh nga-
gorengkeun ka Allah; keur naon oerang
make deui saksi? Tah geuning, ajeuna
sarampejan geus ngareungeu eta ngago-
66 rengkeunana. 'Koemaha ari pirĕmpoeg
sarampejan teh? Toeloej pada ngawang-
soel, kijeu pokna: [i] Eta teh mandjing
67 dihoekoem paeh. 'Geus kitoe pek [j] nja-
ridoehan ka pameunteuna, sarta pada
68 nondjokan. 'Ari noe sedjen njarabokan
ka andjeunna, bari ngomong: Eh Kris-
toes! geura wĕdjangkeun ka kami: mana
teja noe njabok ka maneh teh?

*a* Mark. 14 : 53; Loek. 22 : 54; Joh. 18 : 12. *b* 1 Radj. 21 : 10; Lal. 6 : 13. *c* Joh. 2 : 19. *d* p. 27 : 12, 14. *e* Mark. 15 : 2. *f* Djab. 110 : 1; Dan. 7 : 13, 14; Lal. 7 : 55. *g* 3 Moesa 10 : 6. *h* Joh. 10 : 33. *i* Joh. 19 : 7. *j* 4 Moesa 12 : 14; 5 Moesa 25 : 9; Jĕs. 50 : 6.

69 Dĕmi Petroes keur dijoek di loewar,
di boeroean djĕro. [a] Hol hidji boedjang
awewe njampeurkeun ka Petroes, sarta
ngomong kijeu: Maneh oge batoer Je-
70 soes, oerang Galilea teja. 'Tatapi Petroes
teh nganglĕs di hareupeun djalma sa-
kabeh, ari pokna: Koela teu ngarti ka
71 omongan maneh. 'Barang Petroes indit
ka lawang-kori, katendjo koe boedjang
awewe noe sedjen; seug ngomong ka
noe araja di dinja: Eta oge batoer Je-
72 soes, [b] oerang Nasaret teja. 'Ari Petroes
teh nganglĕs deui, sarta soempah: Koela
mah teu wawoeh djeung eta djalma teh.
73 'Teu koengsi lila, noe narangtoeng di
dinja njampeurkeun, sarta ngaromong
ka Petroes: Poegoeh maneh oge kaäsoep
batoer itoe, geus kaboektian tina basa
74 maneh. 'Toeloej Petroes pek njapa

maneh, sarta bari soesoempahan: Koela
mah teu wawoeh-wawoeh atjan djeung
75 eta djalma teh. 'Gantjangna hajam teh
kongkorongok. Ras Petroes ingĕteun ka
pilahir Jesoes, noe dilahirkeun ka ma-
nehna kijeu teja: Ti memeh hajam kong-
korongok, maneh bakal nganglĕs ka
kami tiloe kali. Toeloej Petroes indit
ka loewar, sarta tjeurik kabina-bina.
[a] Mark. 14: 66; Loek. 22: 55; Joh. 18: 16. [b] p. 21: 11.

## PASAL 27.

Barang geus isoek, [a] toeloej sakabeh
panghoeloe agoeng sarta kokolot eta
bangsa rĕrĕmpoegan tina hal Jesoes, an-
2 djeunna dek dipaehan. 'Tidinja toeloej
dibanda, seug diariringkeun, diselehkeun
ka Pontioes Pilatoes, anoe djadi goepĕr-
noer. [a] Mark. 15: 1; Loek. 22: 66; Joh. 18: 28.
3 Mangsa Joedas, [a] noe ngahijanat ka
Jesoes teja, njahoëun jen andjeunna
geus tangtoe hoekoemanana, toeloej
djadi kadoehoengeun; geus kitoe noe
tiloe poeloeh gĕbleg wang perak teja
dipoelangkeun deui ka para panghoeloe
4 agoeng sarta ka para kokolot; 'omongna
kijeu: Koering teh tarima dosa, geus
ngahijanat gĕtih noe taja salahna! Ari
tjarek eta: Padoeli teuing kami mah;
5 geus tangtoe malik ka maneh! 'Tidinja
wang perak teh koe Joedas dialoeng-
keun ka djĕro kabah; toeloej bral leum-
6 pang, [b] ngagantoeng maneh. 'Geus kitoe
wang perak teja ditjokot koe para pang-
hoeloe agoeng, ari omongna kijeu: Eta
doewit teu kawidian diteundeun kana
7 pĕti oewang, sabab ladang gĕtih. 'Ari
sanggeus rĕrĕmpoegan, doewit teh toe-
loej dibeulikeun [c] kana lahan toekang
parijoek, baris pakoeboeran djalma noe
8 ngoembara. 'Kitoe sababna noe matak
eta lahan disĕboetkeun lahan Gĕtih,
9 nĕpi ka poë ajeuna. 'Nja didinja kaboek-
tikeunana [d] noe dipilahir koe nabi Jĕr-
mia, kijeu lahirna: Ari noe tiloe poeloeh
wang perak teja koe eta ditjarokot, pa-
meuli djalma noe geus ditaksir, beunang
10 naksir anak-intjoe Israil; 'sarta toeloej
disodorkeun keur meuli lahan toekang
parijoek, sakoemaha noe koe Pangeran
ditimbalkeun ka kami. [a] p. 26: 14.
[b] 2 Sam. 17: 23; Lal. 1: 18. [c] Lal. 1: 19. [d] Jĕr. 32: 7;
Djak. 11: 12, 13.
11 Dĕmi Jesoes ngadĕg di pajoeneun goe-
pĕrnoer. [a] Tidinja koe goepĕrnoer dipa-
riksa, kijeu lahirna: Ĕnja maneh teh
Radja oerang Jahoedi? Wangsoelan Je-
12 soes: Lĕrĕs sapilahir andjeun. 'Ari keur
waktoe andjeunna dikĕlakkeun koe para
panghoeloe agoeng sarta koe para koko-
13 lot, [b] teu ngadjawab kijeu-kijeu. 'Geus
kitoe Pilatoes ngalahir ka Jesoes: [c] Naha
maneh teh teu ngadenge, eta sakitoe
14 reja panoedingna ka maneh? 'Tatapi koe
Jesoes sakĕtjap ge lahiran Pilatoes teu
diwangsoel, noe matak goepĕrnoer teh
djadi heraneun pisan. [a] Mark. 15: 2;
Loek. 23: 3; Joh. 18: 33. [b] Jĕs. 53: 7. [c] p. 26: 62.
15 Ari [a] dina mangsa pesta teh goepĕr-
noer bijasana ngaleupaskeun hidji saki-
tan adjang eta bangsa, mana bae kaha-
16 jangna. 'Mangsa harita eta teh boga hidji
sakitan noe kasohor kagorenganana,
17 ngaran Barabas. 'Sanggeusna djalma teh
karoempoel, toeloej Pilatoes ngalahir ka
darinja: Anoe mana kahajang maraneh
noe koe kami koedoe dileupaskeun
adjang maraneh teh, Barabas, atawa
18 Jesoes, anoe disĕboet Kristoes? 'Karana
geus oeningaeun, eta teh noe matak
njelehkeun Jesoes, koe bawaning da-
19 rĕngki. 'Ari mangsa Pilatoes keur ling-
gih [b] dina korsi pangadilan, aja djoe-
roengan geureuhana, kijeu pihatoerna:
Moegi oelah midamĕl kitoe-kijeu ka eta
djalma noe bĕnĕr; karana tadi koering
bangĕt pisan sangsara dina impenan tina
20 sabab andjeunna. 'Dĕmi para panghoeloe
agoeng djeung para kokolot ngaromo-
ngan ka djalma-djalma, [c] sina njoehoen-
keun Barabas, ari Jesoes mah koedoe
21 dipaehan. 'Toeloej goepĕrnoer ngalahir,
kijeu lahirna ka darinja: Noe mana teja
eta doewaän kahajang maraneh noe
koedoe dileupaskeun koe kami adjang
maraneh teh? Ari aromongna: Barabas!
22 'Lahiran Pilatoes ka darinja: Lamoen
kitoe mah, eta Jesoes, noe disĕboet Kris-
toes, koedoe dikoemahakeun koe kami
teh? Ari omong djalma sakabeh: Koe-
doe digantoengkeun dina kai-dipalang!
23 'Lahiran goepĕrnoer: Naha eta teh mi-
gawe kagorengan naon? Ari eta djalma
beuki rosa sosowakna, pokna: Koe-
doe digantoengkeun dina kai-dipalang!
24 'Mangsa kamanah koe Pilatoes, jen an-
djeunna teu pisan ladjoe maksoedna,
anggoer djadi karoesoehan, toeloej njan-
dak tjai, seug [d] ngoembah panangan

di hareupeun djalma-djalma, bari ngala-
hir: Kami mah teu boga dosa ka gĕtih eta
djalma noe bĕnĕr; geus tangtoe malik
25 ka maraneh! 'Ngawangsoel sakabeh
djalma, kijeu pokna: Keun, [e] eta gĕtihna
sina tamplok ka koering sarta ka anak-
26 intjoe koering! 'Toeloej Pilatoes nga-
leupaskeun Barabas; ari Jesoes mah
[f] dirangket, seug diselehkeun sina di-
gantoengkeun dina kai-dipalang.

*a* Mark. 15 : 6; Loek. 23 : 17; Joh. 18 : 39. *b* Joh. 19 : 13. *c* Lal. 3 : 13, 14. *d* Djab. 26 : 6. *e* Lal. 5 : 28. *f* Joh. 19 : 1.

27 Geus kitoe [a] sĕrdadoe goepĕrnoer
marawa Jesoes ka djĕro gĕdong panga-
dilan, bari toeloej ngoempoelkeun bari-
san sakabeh, dirijoengkeun ka andjeun-
28 na. 'Tidinja ditjoetjoelan panganggona,
djeung andjeunna diharoedoeman ha-
29 roedoem noe woengoe. 'Sarta nganjam
makoeta tjoetjoek, seug dipakekeun ka
mastakana, djeung hidji iteuk hoë ditjĕ-
kĕlkeun ka pananganana noe katoehoe;
brĕk toeloej tapak-toeoer di pajoeneun
andjeunna, bari marojok, pokna: Assa-
lam alaekoem, [b] Radja oerang Jahoedi!
30 'Geus kitoe njaridoehan ka andjeunna,
sarta iteuk hoë teh seug dirĕboet ti pa-
nanganana, toeloej dipeupeuhkeun ka
31 mastakana. 'Sanggeus dipojok, haroe-
doem teh dilaänan, sarta dianggoan deui
koe panganggo andjeunna, bari toeloej
diariringkeun, rek digantoengkeun dina
kai-dipalang. *a* Mark. 15 : 16; Joh. 19 : 2. *b* p. 2 : 2.

32 Mangsa geus boedal, [a] manggih hidji
djalma ti Kirena, ngaran Simon; toeloej
disarad, sina manggoel kai-dipalang Je-
33 soes. 'Ari geus nĕpi ka ĕnggon noe disĕ-
boet Golgota, tĕgĕsna ĕnggon Tangko-
34 rek, 'toeloej andjeunna koe eta [b] dileu-
eutan tjoeka beunang njampoeran ham-
pĕroe; dĕmi geus diraosan, teu kĕrsaeun
35 ngaleueut. 'Ari geus ngagantoengkeun
Jesoes dina kai-dipalang, toeloej pa-
nganggona koe eta dibagikeun, lantaran
ngaloengkeun dadoe. Noe matak kitoe,
soepaja kalaksanakeun [c] noe dilahir-
keun koe nabi teja kijeu: Pada ngabagi-
keun papakean koering sarĕng batoer-
batoerna, sarĕng djoebah koering pada
36 ngalotĕrekeun koe dadoe. 'Toeloej gek
darijoek, ngadjaga andjeunna di dinja.
37 'Ari [d] di loehoereun mastakana ditĕra-
pan pakĕlakan, ditoeliskeun kijeu oenina:
IJEU TEH JESOES, RADJA OERANG JAHOEDI.
38 'Geus kitoe aja doewa bangsat, [e] anoe
digantoengkeun dina kai-dipalang ba-
rĕng djeung Jesoes; noe hidji di katoe-
hoeëun, noe hidji deui di kentjaeunana.
39 'Ari [f] sakoer noe ngaliwat ngagogoreng
40 ka andjeunna; pada gogodĕg, 'bari nga-
romong: Eh maneh, [g] noe ngaroewag
kabah, sarta ngadĕgkeun deui eta di
djĕro tiloe poë, geura njalamĕtkeun ka
diri sorangan! [h] Lamoen ĕnja mah ma-
neh teh Poetra Allah, tjing toeroen tina
41 kai-dipalang! 'Nja kitoe keneh para
panghoeloe agoeng, barĕng ahli-ahli ki-
tab, sarta para kokolot, pada mojok, kijeu
42 pokna: 'Eta [i] ka noe sedjen mah sok
noeloeng, ari ka dirina sorangan teu
bisaeun noeloeng. Lamoen ĕnja mah eta
teh Radja Israil, koedoe toeroen ajeuna
tina kai-dipalang, mangke oerang pĕr-
43 tjaja ka dinja. 'Eta manehanana [j] geus
ngandĕl ka Allah; ajeuna koe Allah koe-
doe dileupaskeun, lamoen manehna di-
manah mah; kapan geus ngomong, jen
44 kami teh Poetra Allah.'Ari bangsat anoe
digarantoengkeun barĕng djeung Jesoes
teja, nja kitoe deui ngahinakeunana ka
andjeunna. *a* Mark. 15 : 21; Loek. 23 : 26.

*b* Djab. 69 : 22. *c* Djab. 22 : 19. *d* Joh. 19 : 19. *e* Jĕs. 53 : 12. *f* Djab. 22 : 8. *g* p. 26 : 61. *h* p. 4 : 3. *i* Lal. 10 : 38. *j* Djab. 22 : 9.

45 Dĕmi [a] ti watĕs djam noe kagĕnĕp djadi
poëk di sakoeriling boemi, nĕpi ka djam
46 noe kasalapan.'Kira-kira wantji djam noe
kasalapan [b] Jesoes sasambat sarta bĕdas
gĕntrana, kijeu sasambatna: Eli! Eli!
lama sabahtani? hartina: Ĕh, Allah koe-
ring! Allah koering! naha mana koering
47 ditilarkeun koe andjeun? 'Anoe narang-
toeng di dinja sawareh, barangna nga-
darenge kitoe, pok ngomong: Eta teh
48 njambat ka Elias. 'Noe saoerang [c] nga-
geuwat indit, njokot sĕpon, diantjlom-
keun kana tjoeka, seug ditiirkeun kana
hoë, bari toeloej dileueutkeun ka Jesoes.
49 'Tatapi tjĕk noe saredjen: Mangke heula!
oerang nendjo Elias datang hanteuna,
50 noeloengan ka dinja. 'Ari Jesoes ngagĕro
deui sarta tarik gĕntrana; ladjĕng moe-
51 poetkeun soekmana. 'Geus kitoe, doe-
madakan, [d] reregan kabah soëh djadi doe-
wa, ti loehoer parat ka handap; boemi
teh gendjlong, sarta batoe karang bareu-
52 lah; 'ari astana datang ka garorowong,

sarta loba djalma soetji noe geus [e] sa-
53 rare, haroedang deui djasadna; 'sang-
geus Jesoes tanghi, eta teh baridjil ti
djĕro koeboeran, toeloej saroemping ka
[f] nagara soetji, sarta nembongan ka
54 djalma reja pisan. 'Dĕmi kapala sĕrda-
doe, sarta noe reureudjeungan ngadjaga
Jesoes, barang narendjo eta lini djeung
saniskara noe djadi teja, toeloej bangĕt
sarijeuneunana, omongna: Satĕmĕnna,
55 eta teh Poetra Allah! 'Sarta di dinja
aja loba istri, [g] noe ngiring Jesoes ti
Galilea sarta ngabarakti ka andjeunna;
56 eta naringalikeun ti kadjaoehan; 'aja
Maria Magdalena, sarta Maria iboe Ja-
koboes djeung Joses, kitoe deui iboena
poetra Sĕbĕdeoes. *a* Mark. 15 : 33; Loek. 23 : 44.
*b* Djab. 22 : 2. *c* Joh. 19 : 29. *d* 2 Moesa 26 : 31;
Ibr. 10 : 19, 20. *e* Dan. 12 : 2. *f* p. 4 : 5. *g* Loek. 8 : 2, 3.

57 Ari geus boerit, [a] aja noe soemping
hidji djalma beunghar, ti Arimatea, djĕ-
nĕnganana Joesoep, kaäsoep moerid Je-
58 soes. 'Seug ngadeuheusan ka Pilatoes,
njoehoenkeun majit Jesoes. Toeloej Pi-
latoes miwarang, koedoe diselehkeun ka
59 Joesoep. 'Geus kitoe majit teh ditjandak
koe Joesoep, ladjĕng diboengkoes koe
60 boëh katji bĕrĕsih, 'sarta diëbogkeun
kana koeboeran anjar kagoenganana,
beunang andjeunna natah dina batoe
karang; ari geus ngagoelingkeun hidji
batoe gĕde keur noetoepan lawang koe-
61 boeran, toeloej moelih. 'Sarta di dinja
aja Maria Magdalena, djeung Maria noe
hidji deui, tjaralik pabĕnĕran koeboeran.
*a* Mark. 15 : 42; Loek. 23 : 50; Joh. 19 : 38.

62 Dĕmi isoekna, sabada [a] poë panja-
dijaän, para panghoeloe agoeng djeung
ahli-ahli parisi barĕng ngadeuheusan ka
63 Pilatoes, 'sarta mihatoer kijeu: Noen
gamparan! sadkaoela ras aringĕt, eta
[b] toekang njasabkeun teja, mangsa keur
hiroep keneh, ngomong kijeu: [c] Ari geus
katiloe poëna, kami teh rek hoedang
64 deui. 'Koe pĕrkawis eta, moegi miwa-
rang, koedoe dikĕmitan koeboeranana
dongkap ka poë noe katiloe, bisi moe-
ridna daratang ti peuting maling eta,
sarta toeloej ngabedjakeun ka djalma-
djalma, jen geus hoedang ti noe ma-
raot; lamoen kitoe mah panjasaban noe
pandeuri teh leuwih bangĕt alah batan
65 noe ti heula. 'Ari lahiran Pilatoes ka
darinja: Ongkoh sampejan baroga poe-
rah ngadjaga; geura bral bae, titah ngĕ-
mitan sakoemaha karĕp sarampejan.
66 'Geus kitoe laleumpang, noe poerah nga-
djaga toeloej dititah ngĕmitan koeboe-
ran, [d] ari batoena ditjap. *a* Joh. 19 : 14.
*b* Joh. 7 : 12. *c* p. 16 : 21; 17 : 23. *d* Dan. 6 : 17.

## PASAL 28.

Sanggeus toetoep poë sabat, [a] wantji
braj beurang poë ahad, soemping Maria
Magdalena djeung Maria noe hidji deui,
sĕdjana rek ningalian eta koeboeran.
2 'Doemadakan, aja lini gĕde; karana aja
hidji malaikat ti Pangeran loengsoer ti
sawarga, soemping ka dinja, sarta nga-
djoengkatkeun batoe tina lawang koe-
boeran teja, bari ladjĕng dilinggihan.
3 'Ari [b] roepana tjara kilat, sarta pangang-
4 gona bodas sapĕrti saldjoe. 'Bawaning
sijeun koe eta, noe karĕmit teja rareu-
waseun kabina-bina, datang ka roepana
5 kawas majit bae. 'Malaikat ladjĕng nga-
lahir, kijeu lahirna ka istri teh: Eh njai!
maraneh mah montong sijeun; karana
kami njaho maraneh nejang Jesoes, noe
digantoengkeun dina kai-dipalang teja.
6 'Eta teh hanteu aja di dijeu; kara-
na geus tanghi, [c] sakoemaha noe koe
andjeunna dilahirkeun teja. Hijap ka
dijeu, geura tarendjo ĕnggon oeroet
7 Goesti ebog. 'Geus kitoe geuwat arindit,
koedoe mopojankeun ka moerid-moe-
ridna, jen andjeunna teh geus tanghi ti
noe maraot; malah [d] angkat ka Galilea
ti heulaeun maraneh; nja di dinja ma-
raneh tangtoe nendjo ka andjeunna. Ma-
sing aringĕt, koe kami geus dibedjakeun
8 ka maraneh. 'Tidinja istri teh ngageu-
wat ka loewar ti djĕro koeboeran, bari
sarijeuneun sarta soeka-boengah; bral
toeloej loempat, sĕdja mopojankeun ka
9 moerid-moerid Jesoes. 'Mangsa keur di
djalan, sĕdja mopojankeun ka moerid-
moerid Jesoes teja, beh Jesoes nĕpa-
ngan ka dinja, ari lahirna: Assalam
alaekoem! Seug istri teh ngadareuheu-
san, noebroek ka dampalna, sarta soe-
10 djoed ka andjeunna. 'Ladjĕng koe Jesoes
dilahiran kijeu: Oelah sarijeun; bral bae,
geura bebedja ka [e] doeloer kami, koe-
doe arindit ka Galilea, di dinja tangtoe
narendjo ka kami. *a* Mark. 16 : 1; Loek. 24 : 1;
Joh. 20 : 1. *b* Dan. 7 : 9; Lal. 1 : 10. *c* p. 16 : 21;
17 : 23; 20 : 19. *d* p. 26 : 32. *e* Joh. 20 : 17.

11 Mangsa istri keur di djalan, djol [a]
noe karĕmit teja sawareh datang ka
nagara, sarta ngoeningakeun ka para
panghoeloe agoeng sakabeh pĕrkara noe
12 kapanggih teja. 'Seug eta teh toeloej
koempoelan djeung para kokolot, sarta
rĕrĕmpoegan; geus kitoe sor mere doe-
13 wit loba nakĕr ka eta sĕrdadoe, 'bari
njaoer: Maraneh koedoe ngoewarkeun
kijeu: Moeridna daratang ti peuting, ma-
ling eta, dina waktoe koela keur hareës.
14 'Sarta oepama datang ka kadangoe koe
goepĕrnoer, rek dilĕlĕmoe bae koe kami,
ngikirakeun soepaja maraneh oelah meu-
15 nang kasoesah. 'Tidinja sĕrdadoe teh
nampanan doewitna, sarta toeloej mi-
lampah sakoemaha papatahna teja; ari
eta bedja kaoetarakeun di oerang Ja-
hoedi, nĕpi ka poë ajeuna. *a* p. 27 : 66.
16 Dĕmi moerid noe sawĕlas teja [a] arin-
dit ka Galilea, ngadjoegdjoeg goenoeng,
17 noe geus ditimbalkeun koe Jesoes. 'Ba-
rang nendjo ka andjeunna, toeloej sa-
roedjoed; tatapi noe sawareh mah tjang-
18 tjajaeun. 'Ladjĕng Jesoes ngadeukeutan
ka dinja, bari pada dilahiran, kijeu la-
hirna: [b] Sakabehna kawasa di sawarga
djeung di boemi geus dipaparinkeun ka
19 kami. 'Koe sabab kitoe, [c] maraneh koe-
doe leumpang, sakabehna bangsa djara-
dikeun moerid, lantaran eta dibanjoe-
an ka padjĕnĕngan Rama, sarta Poetra,
djeung Roh Soetji; sarta koedoe di-
woeroek sina ngestoekeun sakabehna
noe koe kami geus diparentahkeun ka
20 maraneh. 'Masing aringĕt, [d] kami teh
reureudjeungan djeung maraneh salala-
wasna, nĕpi ka panoengtoengan doenya.
Amin. *a* p. 26 : 32; 1 Kor. 15 : 6. *b* p. 11 : 27; Ep. 1 : 20—22. *c* Mark. 16 : 15; Lal. 1 : 8. *d* p. 18 : 20.

---

# KITAB INDJIL SOETJI

ANOE DIKARANG KOE

# MARKOES.

---

## PASAL 1.

Ijeu awitna Indjil Jesoes Kristoes, Poe-
2 tra Allah; 'sapĕrti noe geus dioengĕl-
keun dina kitab para nabi, kijeu: [a] Ma-
sing nganjahokeun, kami miwarangan
saheulaeun maneh malaikat kami, anoe
bakal njadijakeun pidjalaneun maneh
3 saheulaeun maneh. 'Aja sowara noe njĕ-
loek di tĕgal lĕga, kijeu: [b] Geura nja-
dijakeun pidjalaneun Pangeran, geura
ngalĕmpĕngkeun djalan-djalan andjeun-
4 na. 'Ari Johannes [c] keur ngabanjoean di
tĕgal lĕga, sarta ngoewarkeun pangba-
njoe pĕrtobat pikeun ngahampoera dosa.
5 'Tidinja djalma satanah Joedea boedal
moeroeboel ka Johannes, nja kitoe deui
oerang Jĕroesalem; sarta toeloej saka-
behna koe Johannes dibanjoean ka tji
Jordan, pada ngakoekeun dosa-dosana.
6 'Dĕmi Johannes teja panganggona boeloe
onta, ari angkengna nganggo beulitan
koelit; barangdaharna simeut djeung
7 madoe leuweung. 'Sarta ngawoeroek,
kijeu lahirna: [d] Pandeurieun kami bakal
soemping anoe langkoeng kawasa ti ba-
tan kami; eta kami hanteu lajak nga-
rongkong, moeka tali taroempah-taroem-
8 pahna atjan. 'Maraneh [e] koe kami geus
dibanjoean soteh koe tjai bae, ari koe
eta mah maraneh bakal dibanjoean koe
Roh Soetji. *a* Mal. 3 : 1; Mat. 11 : 10; Loek. 7 : 27. *b* Jĕs. 40 : 3. *c* Mat. 3 : 1; Loek. 3 : 3; Joh. 3 : 23. *d* Mat. 3 : 11; Joh. 1 : 27. *e* Lal. 1 : 5.

9 Ari geus kitoe, dina mangsa eta [a]
soemping Jesoes ti Nasaret, bilangan
Galilea, ladjĕng koe Johannes dibanjoean
10 ka tji Jordan. 'Pada-harita keneh, [b] ba-
rang bandjat ti djĕro tjai, koe andjeunna
katingali langit moeka, ari Roh loeng-
soer sapĕrti djapati, ninggang ka salira
11 andjeunna. 'Sarta [c] aja gĕntra ti langit,

kijeu: Nja maneh Poetra kami noe ka-
asih; maneh noe dipikarĕsĕp koe kami.
*a* Loek. 3 : 21. *b* Mat. 3 : 16; Joh. 1 : 32. *c* p. 9 : 7.
12 Pada-harita [a] Jesoes teh diwĕrĕgkeun
13 koe Roh ka tĕgal lĕga. 'Ari pangajana
di dinja, di tĕgal lĕga teh, opat poeloeh
poë lilana, sarta digoda koe Setan;
tjampoer reudjeung sato galak; ari ma-
laikat pada ngalalajanan ka andjeunna.
*a* Mat. 4 : 1; Loek. 4 : 1.
14 Sanggeusna Johannes disĕrahkeun, [a]
Jesoes soemping ka Galilea, bari ngoe-
warkeun Indjil tina karadjaän Allah;
15 'ari lahiranana: Djaman teh geus djĕ-
djĕg, karadjaän Allah geus deukeut;
[b] geura tarobat, sarta koedoe pĕrtjaja
kana Indjil. *a* Mat. 4 : 12; Loek. 4 : 14. *b* Lal. 20 : 21.
16 Mangsa [a] Jesoes keur angkat toeroet
sisi laoet Galilea, ningali Simon, djeung
Andreas, saderek eta, keur pada lintar
17 di laoet; karana djadi palika. 'Geus
kitoe koe Jesoes dilahiran kijeu: Geura
ngiring ka kami; maraneh koe kami rek
18 didjijeun palika djalma. 'Dĕmi koe eta
pada-harita heurapna ditinggalkeun, seug
19 ngariring ka Jesoes. 'Barang geus la-
djĕng angkatna ti dinja saeutik, ningali
Jakoboes poetra Sĕbĕdeoes, djeung Jo-
hannes saderekna; eta oge keur ngara-
20 joeman heurapna dina parahoe. 'Harita
keneh disalaoer; toeloej pada ninggal-
keun Sĕbĕdeoes ramana, reudjeung noe
boeboeroeh dina parahoe, bral ngariring
ka Jesoes. *a* Mat. 4 : 18.
21 Geus kitoe [a] saroemping ka Kaper-
naoem; harita keneh Jesoes lĕbĕt ka
masigit di poë sabat, sarta ngawoeroek.
22 'Ari [b] sakabeh djalma pada reuwaseun
koe tina piwoeroekna; karana ngawoe-
roekna sakoemaha noe kawasa, lain
23 tjara ahli-ahli kitab. 'Dĕmi di masigit
aja hidji djalma noe kaäsoepan soekma
24 nadjis; eta ngagĕro, kijeu pokna: 'Adoeh
Jesoes, oerang Nasaret! [c] aja pĕrkawis
naon koering ka andjeun? Koemaha
andjeun soemping teh bade ngaroeksak-
keun ka koering sadaja? Koering geus
tĕrang ka andjeun, jen andjeun teh Ka-
25 soetji Allah. 'Tidinja eta [d] disaoeran
koe Jesoes, kijeu lahirna: Geura repeh,
26 sarta ka loewar ti eta djalma! 'Geus
kitoe eta djalma dirĕrĕdjet koe soekma
nadjis teh, barina ngagĕro sarta bĕdas
27 sorana; toeloej ka loewar. 'Dĕmi saka-
beh djalma teja pada mĕlĕngĕk, datang
ka silih-tanja djeung batoer, kijeu pok-
na: Naon eta teh? Eta piwoeroek naon
noe anjar teh, wĕt samalah ka soekma
nadjis oge eta teh miwarang kalawan
28 kawasana, datang ka aranoet bae? 'Ari
pĕrkara Jesoes harita keneh kaoewar-
aerkeun di sakoeriling tanah Galilea.
*a* Loek. 4 : 31. *b* Mat. 7 : 28. *c* p. 5 : 7. *d* p. 9 : 25.
29 Waktoe eta keneh ka loewar ti masi-
git, [a] ladjĕng saroemping ka imah Si-
mon djeung Andreas, barĕng Jakoboes
30 djeung Johannes.'Ari mitoha Simon awe-
we ngalondjor keur moerijang; gan-
tjangna dipangoendjoekkeun ka Jesoes.
31 'Ladjĕng dideukeutan, bari ditjandak
leungeunna, sarta ditjĕngkatkeun sakali;
pada-harita moerijangna oendoer ti eta
awewe, seug ngalalajanan ka tatamoe-
tatamoena. *a* Mat. 8 14; Loek. 4 : 38.
32 Ari [a] geus boerit, wantji soeroep pa-
non-poë, djalma pada njanggakeun ka
Jesoes sakoer noe boga panjakit, djeung
33 noe kaäsoepan setan. 'Dĕmi djalma sa-
nagara pada ngagimboeng pĕlĕbah panto.
34 'Sarta reja pisan noe ditjalageurkeun,
djalma noe kataradjang koe roepa-roepa
panjakit; reja deui setan noe dika-loe-
warkeun, sarta hanteu diwidian lemek,
sabab njarahoëun ka andjeunna.
*a* Mat. 8 : 16; Loek. 4 : 40.
35 Dĕmi djanari, keur peuting keneh pi-
san, [a] Jesoes tanghi, toeloej ka loewar,
angkat ka ĕnggon noe djĕmpe; di dinja
36 ladjĕng [b] nĕnĕda. 'Ari Simon sabatoer-
37 batoerna njaroesoel. 'Mangsa geus ka-
pĕndak, aroendjoekan kijeu: Andjeun
38 teh koe sadajana pada nejangan. 'Ari
pilahirna: Hajoe, oerang ngidĕr ka desa-
desa noe dareukeut, soepaja kami nga-
woeroek di dinja deui; karana nja kitoe
39 noe matak kami datang. 'Ladjĕng nga-
woeroek di masigit-masigitna, di sata-
nah Galilea, sarta ngaloewarkeun setan-
setan. *a* Loek. 4 : 42. *b* Mat. 14 : 23.
40 Toeloej aja noe ngadeuheusan [a] hidji
djalma noe boga kasakit lepra, nĕnĕda
ka Jesoes, bari tapak-toeoer di pajoe-
neunana, kijeu pioendjoekna: Manawi
kĕrsa, andjeun noe ijasa ngabĕrĕsihan
41 diri djisimkoering. 'Gantjangna Jesoes,
tina kalangkoeng wĕlaseunana, njodor-
keun panangan, njandak ka eta djalma,
bari dilahiran kijeu: Kami teh daek;

42 heug maneh geura bĕrĕsih. 'Barang nga-
lahir kitoe, lĕs bae leprana teh leungit
ti eta djalma, datang ka bĕrĕsih pisan.
43 'Sanggeus [b] didjangdjian bangĕt, harita
44 keneh dipiwarang leumpang; 'ari lahi-
ranana ka dinja kijeu: Masing hade-hade,
oelah bebedja naon-naon ka saha-saha;
sarta koedoe leumpang, tingalikeun diri
maneh ka panghoeloe, bari bakti koe
sabab maneh geus dibĕrĕsihan, koemaha
noe geus didawoehkeun koe Moesa, soe-
45 paja eta djadi saksi ka darinja. 'Dĕmi
eta, sanggeusna ka loewar, ngamimitian
ngoewar-ngoewarkeun bae, sarta ngoe-
tarakeun eta pĕrkara, noe matak Jesoes
geus teu jasaeun lĕbĕt katara ka djĕro
eta nagara teja; ari tjalikna di loewa-
reun bae dina ĕnggon djarĕmpe, sarta
pada moeroeboel, ngadareuheusan ti ma-
na-mĕndi. *a* Mat. 8 : 2; Loek. 5 : 12. *b* p. 3 : 12; 7 : 36.

## PASAL 2.

Geus meunang sababaraha poë [a] Jesoes
soemping deui ka Kapernaoem; toe-
loej pada ngadenge bedja, jen geus ling-
2 gih di boemina. 'Gantjangna loba noe
koempoel, datang ka teu bisa asoep
kabeh ka hareupeun pantona; ladjĕng
ngawoeroekkeun ka darinja pangandika
3 teja. 'Tidinja aja noe ngadareuheusan,
mawa hidji djalma djingdjingeun, digo-
4 tong koe opatan. 'Sarehna hanteu bi-
saeun nĕpangan ka Jesoes koe bawaning
loba djalma, toeloej bae moekakeun ha-
teup dina lĕbah andjeunna linggih, seug
ditotos, geus kitoe ngoeloer kasoer, noe
keur dikĕdĕngan koe noe djingdjingeun
5 teja. 'Barang ningali Jesoes eta kapĕr-
tjajaänana, ladjĕng ngalahir ka noe
djingdjingeun teh: Eh agoes! dosa-dosa
6 maneh geus dihampoera. 'Ari di dinja
aja sababaraha ahli kitab keur darijoek;
toeloej malikiran sadjĕro hatena kijeu:
7 'Naha eta teh bĕt ngagoreugkeun ka
Allah? Saha noe bisa ngahampoera dosa,
8 [b] ngan Allah njalira bae? 'Harita keneh
Jesoes [c] oeningaeun dina soekmana, jen
eta kitoe pamikirna di djĕro hate; la-
djĕng dilahiran kijeu: Naha eta pĕrkara
teh dipikiran sadjĕro hate maraneh?
9 'Babari mana, ngomong ka noe djing-
djingeun teh: Dosa-dosa geus diham-
poera ka maneh; djeung ngomong: Geura
hoedang, pangkoe kasoer maneh, toeloej
10 leumpang? 'Tatapi soepaja maraneh
njaho, jen Poetra manoesa teh boga
kawasa pikeun ngahampoera dosa di
boemi (ladjĕng ngalahiran ka noe djing-
11 djingeun teja): 'Kami nitah ka maneh:
geura hoedang, pangkoe kasoer maneh,
12 toeloej moelang ka imah maneh. 'Sa-
pada-harita eta teh hoedang, toeloej
mangkoe kasoer, seug indit ka loewar,
di hareupeun djalma sakabeh; [d] noe ma-
tak pada mĕlĕngĕk, sarta ngamoeljakeun
ka Allah, ari aromongna: Saoemoer
oerang tatjan nendjo anoe kitoe pĕtana!
*a* Mat. 9 : 1; Loek. 5 : 17. *b* 2 Moesa 34 : 7; Djab.
130 : 4; Jĕs. 43 : 25. *c* Joh. 2 : 24, 25. *d* p. 1 : 27.

13 Tidinja Jesoes [a] angkat deui ka lĕ-
bah laoet; ari sakabeh djalma ngada-
reuheusan, ladjĕng diwoeroek sakali.
14 'Ari keur ngaliwat, ningali Lewi poetra
Alpeoes, keur dijoek di panjoekeanana;
ladjĕng ngalahir ka dinja: Geura ngi-
ring ka kami. Toeloej indit, ngiring ka
15 Jesoes. 'Ari geus kitoe, mangsa Jesoes
keur ngarijoeng medja dina imah eta
Lewi, reja deui toekang tjoeke djeung
djalma noe daroraka pada miloe nga-
rijoeng djeung Jesoes sarta moerid-moe-
ridna; karana eta teh loba pisan, sarta
16 geus ngariring ka andjeunna. 'Dĕmi ahli-
ahli kitab djeung ahli-ahli parisi, barang
narendjo Jesoes toewang babarĕngan
djeung toekang tjoeke sarta djeung noe
daroraka, pok toeloej ngaromong ka
moerid-moeridna: Naha eta teh wĕt da-
har-leueut babarĕngan djeung toekang
tjoeke sarta djeung djalma noe darora-
17 ka? 'Ari koe Jesoes kadangoe, ladjĕng
ngalahir ka eta djalma kijeu: Ari noe
tjalageur mah hanteu koedoe didoekoe-
nan, ngan anoe garĕring bae. Pangda-
tang kami teh, lain pikeun njaoer anoe
balĕnĕr, nja [b] njaoer anoe daroraka, soe-
paja tarobat. *a* Mat. 9 : 9; Loek. 5 : 27. *b* p. 1 : 15.
18 Ari [a] moerid-moerid Johannes sarta
ahli parisi sok pada poewasa. Toeloej
daratang, sarta aroendjoekan ka Jesoes
kijeu: Koe naon noe mawi moerid-moe-
rid Johannes djeung ahli parisi sok pa-
roewasa, ari moerid-moerid andjeun
19 mah sok tara paroewasa? 'Lahiran Je-
soes ka darinja: Koemaha ari batoer-
batoer panganten bisaeun paroewasa,
sabot direudjeungan keneh koe pangan-
ten teh? Sapandjangna direudjeungan

koe panganten mah, moal bisaeun pa-
20 roewasa. 'Tatapi pidatangeun mangsa,
jen panganten teh geus ditjandak ti ma-
ranehanana; nja waktoe harita pada pi-
21 poewasaeun teh. 'Hanteu aja djalma noe
nambalkeun lamak lakĕn noe anjar ke-
neh kana badjoe boeroek; lamoen kitoe
mah panambal noe weuteuh teh ngarĕ-
njahkeun ka noe boeroek, mingkin ka-
22 tjida soëhna. 'Kitoe deui hanteu aja
djalma noe ngawadahan anggoer anjar
kana karoeng koelit boeroek; lamoen
kitoe mah anggoer noe anjar teh tangtoe
ngabĕdahkeun kana karoeng koelit teja,
ari anggoerna moentjĕrat, sarta karoeng
koelit teh djadi boetoet; bĕnĕrna mah
ari anggoer noe anjar koedoe diwadahan
kana karoeng koelit noe weuteuh.

*a* Mat. 9 : 14; Loek. 5 : 33.

23 Ari geus kitoe, [a] dina hidji poë sabat
Jesoes angkat, djalanna kana pĕpĕlakan
tarigoe; dĕmi moerid-moeridna, sabot
laleumpang, pada mimiti mipit ranggeu-
24 janana. 'Ari ahli-ahli parisi aroendjoekan
ka Jesoes kijeu: Toeh, eta teh koe naon
pada milampah di poë sabat anoe hanteu
25 kawidian? 'Lahiranana ka eta djalma:
Naha maraneh tatjan pisan ngadji tjarita
lalampahan Dawoed, keur mangsa kaba-
langsak palajeun dahar, kitoe deui ba-
26 toer-batoerna? 'Nja lampahna asoep ka
gĕdong Allah teja, keur djaman pang-
hoeloe agoeng Abjatar, toeloej ngadahar
eta roti tingalieun, padahal hanteu widi
didahar ngan koe para panghoeloe bae,
samalah dipaparinkeun ka batoer-ba-
27 toerna teja? 'Ngalahir deui Jesoes ka
darinja: Poë sabat teh didamĕlna [b] koe
sabab manoesa, lain manoesa sabab poë
28 sabat mah. 'Djadi nja Poetra manoesa
noe moerba ka poë sabat keneh.

*a* Mat. 12 : 1; Loek. 6 : 1. *b* 5 Moesa 5 : 14.

## PASAL 3.

Geus kitoe Jesoes [a] ladjĕng tjalik deui
ka masigit. Di dinja aja hidji djalma
2 noe kemper leungeunna sabeulah. 'Sarta
eta pada ngawaskeun ka Jesoes, soegan
rek njageurkeun ka dinja di poë sabat,
pambrihna soepaja bisa ngĕlakkeun an-
3 djeunna. 'Dĕmi Jesoes ngalahir ka eta
djalma noe kemper leungeunna teh:
Geura hoedang, toeloej nangtoeng di
4 tĕngah. 'Ladjĕng ngalahir ka djalma noe
reja teja: Mana noe kawidian di poë
sabat, njijeun noe hade, atawa njijeun
noe goreng? njalamĕtkeun ka sahidji
djalma, atawa maehan? Dĕmi eta rare-
5 peh bae. 'Tidinja roeroet-reret ka sa-
kabehna, bari bĕndoe pabaoer djeung
hawatos tina kateuasan hate eta, sarta
ngalahir ka djalma teja: Tjing, geura
sodorkeun leungeun maneh! Pek diso-
dorkeun; toeloej eta leungeunna diwa-
loejakeun, tjageur tjara leungeun hidji
6 deui. 'Dĕmi ahli parisi teh, ari geus
boedal, seug rĕrĕmpoegan djeung [b] djal-
ma Herodes, koemaha nja pipĕtaeunana
maehan ka Jesoes. *a* Mat. 12 : 9; Loek. 6 : 6.
*b* Mat. 22 : 16.

7 Geus kitoe Jesoes angkat djeung
moerid-moeridna ka sisi laoet; sarta
loba pisan noe ngiring, djalma ti Galilea,
8 djeung ti Joedea, 'ti Jĕroesalem, ti Idoe-
mea, ti peuntaseun tji Jordan, sarta tina
lĕbah Tiroes djeung Sidon, djalma mang-
pirang-pirang, noe geus ngadarenge tina
hal padamĕlan Jesoes noe aragoeng,
9 pada ngadeuheusan. 'Ari Jesoes nimba-
lan ka moerid-moerid, koedoe sadija pa-
rahoe, masing deukeut ka salira andjeun-
na, koe sabab eta djalma-djalma, soepaja
10 oelah koengsi kasĕdĕkkeun. 'Sababna
loba pisan anoe ditjageurkeun koe Je-
soes, anoe matak sakoer djalma noe
kalaraän, sarereja ngagoronjok ka an-
djeunna, pada hajang njabak ka salirana.
11 'Sarta ari soekma-soekma nadjis, mangsa
narendjo ka andjeunna, brĕk marĕndĕk
di pajoeneunana, bari ngagĕro, kijeu
pokna: [a] Nja andjeun teh Poetra Allah.
12 'Dĕmi eta [b] diomat-omatan katjida pi-
san, oelah sina ngoetarakeun salira an-
djeunna. *a* p. 1 : 34; Loek. 4 : 41. *b* p. 1 : 25.

13 Tidinja Jesoes ladjĕng [a] naek ka goe-
noeng, sarta njaoer sakabeh anoe dikĕr-
14 sakeun; seug eta ngadareuheusan. 'Geus
kitoe ngadjĕnĕngkeun doewa wĕlas djal-
ma, pikeun ngiring sasarĕngan, djeung
baris dipiwarang leumpang pikeun nga-
15 woeroek; 'sarta rek dipaparin kawasa
njageurkeun sagala panjakit djeung nga-
16 loewarkeun sagala setan. 'Ari Simon
17 [b] dipaparin ngaran Petroes; 'sarta Jako-
boes poetra Sĕbĕdeoes, djeung Johannes
saderek Jakoboes, eta pada dipaparin
ngaran Boanerges, tĕgĕsna anak goe-
18 loedoeg; 'djeung deui Andreas, djeung

Pilipoes, djeung Bartolomeoes, djeung
Mateoes, djeung Tomas, djeung Jakoboes
poetra Alpeoes, djeung Tadeoes, djeung
19 Simon oerang Kana, 'djeung Joedas Is-
kariot, anoe djadi ngahijanat.

*a* Mat. 10:1; L ek. 6:13; 9:1. *b* Joh. 1:43.

20 Geus kitoe saroemping ka [a] boemi;
datang deui djalma karoempoel, anoe
matak [b] hanteu kaoer dahar-dahar atjan.
21 'Mangsa warga Jesoes ngadarenge hal
kitoe, toeloej pada bidjil, karěpna dek
ngahajeukan ka Jesoes; karana aro-
mongna, jen andjeunna keur sasar.
22 'Sarta ari omong ahli kitab, noe geus
daratang ti Jěroesalem, pokna: [c] Eta teh
kaäsoepan Beël-Sěboeb; bisaeun soteh
ngaloewarkeun setan, koe kapala setan.
23 'Tidinja eta djalma disalaoer koe Jesoes,
[d] sarta ngalahir ka maranehanana koe
misil, kijeu: Naha Setan teh koemaha
24 bisa ngaloewarkeun pada Setan? 'Djeung
deui oepama hidji karadjaän měrangan
maneh, eta karadjaän noe kitoe teh
25 moal tětěp. 'Sarta oepama hidji imah
měrangan maneh, eta imah noe kitoe
26 teh moal tětěp. 'Kitoe deui oepama
Setan ngamoesoeh ka dirina sarta mě-
rangan, eta moal bisaeun tětěp, geus
27 tangtoe bakal bejak. 'Hanteu aja djalma
bisa asoep ka imah noe bědas sarta nga-
rajah paparabotanana, lamoen eta noe
bědas teh hanteu dibarogod heula mah;
28 kakara bisaeun ngarajah imahna. 'Sa-
těměnna, kami ngalahir ka maraneh:
sagala dosa bakal dihampoera ka anak
manoesa; kitoe deui sagala omongan
goreng, noe geus dipake ngagorengkeun
29 koe eta; 'tatapi ari noe ngagorengkeun
ka Roh Soetji mah, salalanggěngna ge
moal meunang hampoera, istoening
30 langgěng dosana. 'Sabab tjěk djalma noe
tadi teja, jen andjeunna teh kaäsoepan
soekma nadjis. *a* p. 2:1. *b* p. 6:31. *c* Mat 10:25;
Loek. 11:15; Joh. 8:48. *d* Mat. 12:25.

31 Tidinja saroemping [a] iboe Jesoes
djeung saderek-saderekna, pada ngara-
děg di loewar; seug ngadjoeroengkeun
32 njaoer andjeunna. 'Ari djalma-djalma
teja darijoek ngalingkoengan Jesoes.
Toeloej aja noe ngoeninga kijeu: Toeh,
iboe sarěng saderek-saderek andjeun aja
di loewar narejangan salira andjeun.
33 'Ngawalon Jesoes, kijeu lahirna ka eta
djalma: Na saha karah iboe kami, djeung
34 saha doeloer-doeloer kami teh? 'Ladjěng
roeroet-reret, ningali ka sadajana noe
dijoek ngalingkoengan teja, bari ngala-
hir: Toeh, tarendjo indoeng djeung doe-
35 loer-doeloer kami mah! Karana saha-
saha djalma noe ngalampahkeun kěrsa
Allah, nja eta doeloer lalaki, sarta doe-
loer awewe, djeung indoeng kami.

*a* Mat. 12:46; Loek. 8:19.

## PASAL 4.

Geus kitoe Jesoes ngamimitian [a] nga-
woeroek deui di sisi laoet. Sarta loba
pisan djalma koempoel ngadareuheusan,
noe matak andjeunna nitihan kana pa-
rahoe, linggih di laoet; ari eta sakabeh
2 djalma araja di darat, di sisi laoet. 'La-
djěng Jesoes ngawoeroek reja pisan pěr-
kara ka darinja, koe misil; ari lahirana-
3 na dina piwoeroekna teh kijeu: 'Geura
darengekeun: Aja hidji toekang sěbar
4 indit ka loewar, dek njěbarkeun. 'Děmi
geus kitoe, mangsa keur njěbarkeun,
sawareh ragragan ka djalan; seug ma-
noek awang-awang daratang, maratjo-
5 kan eta. 'Ari noe sawareh deui ragra-
ganana ka noe aja tjadasan, njampak di
dinja teu pati loba taneuh; harita keneh
ge djadi, koe sabab hanteu djěro taneuh-
6 na. 'Tatapi ari geus bidjil panon-poë,
toeloej toetoeng; djeung tina sabab han-
teu aja akarna, noe matak djadi perang.
7 'Ari noe sawareh deui ragraganana ka
pělěbah tjoetjoek-tjoetjoek; děmi eta
tjoetjoek djaradi, toeloej noe disěbar-
keun teh eungapeun, hanteu koengsi
8 boewahan. 'Ari noe sawareh deui ragra-
ganana ka taneuh noe hade; toeloej bi-
djil boewahna, seug eta mandjangan
djeung ngagědean; ari beubeunanganana
noe hidji tiloe poeloeh, noe hidji gěněp
poeloeh, ari noe hidji deui saratoes pati-
9 kělaneun. 'Lahiranana deui ka darinja:
Saha-saha djalma noe boga tjeuli pikeun
ngadenge, koedoe dengekeun.

*a* Mat. 13:1; Loek. 8:4.

10 Mangsa Jesoes keur njalira, [a] toeloej
sakoer noe ngaboeděr barěng djeung noe
doewa wělas teja pada naroskeun eta
11 misil. 'Lahiranana ka darinja: Maraneh
anoe geus dipaparin pinjahoëun ka ra-
sijah karadjaän Allah; tatapi ari ka
[b] noe di loewar mah didjalankeun koe
12 misil bae; 'soepaja masih beunta molotot

oge, oelah nendjo; djeung masih nga-
denge molongo tjeuli oge, oelah ngaharti;
soepaja oelah koengsi tarobat, sarta
13 oelah dihampoera dosana. 'Lahiranana
deui ka darinja: Naha maraneh karah
hanteu ngarti ka eta misil teh? Koemaha
rek pingahartieun ka misil sakabeh?
14 'Dĕmi eta toekang sĕbar teja njĕbarkeun
15 pangandika. 'Sarta ari noe di djalan teja,
nja kijeu: anoe disĕbaran pangandika;
dĕmi geus ngadengekeun, datang Setan
harita keneh, toeloej njokot pangandika
16 noe geus disĕbarkeun dina hatena. 'Kitoe
deui ari noe kasĕbarkeun ka noe aja
tjadasan teja, nja eta noe geus ngade-
ngekeun pangandika, harita keneh ge
17 ditarima djeung soekana; 'dĕmi eta teh
hanteu aja akarna dina dirina, noe ma-
tak hanteu koengsi lila; geus kitoe,
mangsa aja kasoekĕran djeung dikanijaja
tina sabab pangandika, eta gantjang
18 titadjong. 'Sarta kijeu anoe kasĕbarkeun
ka pĕlĕbah tjoetjoek teja: sakoer noe
19 ngadengekeun pangandika; 'toeloej ka-
repotan doenya, sarta panggĕndamna
kabeungharan, djeung pakarĕpanana ka-
na barang sedjen-sedjen, pada arasoep
ka djĕro, noe matak djadi eungapeun
pangandika teh, salawasna teu boewa-
20 han. 'Sarta ari noe kasĕbarkeun di
taneuh noe hade teja, nja kijeu: anoe nga-
denge pangandika djeung ditarimakeu-
nana, sarta toeloej boewahan, beubeu-
nanganana noe hidji tiloe poeloeh, noe
hidji gĕnĕp poeloeh, ari noe hidji deui
saratoes patikĕlaneun. a Mat. 13 : 10;
Loek. 8 : 9. b 1 Kor. 5 : 12, 13.

21 Ladjĕng Jesoes ngalahir deui ka da-
rinja: [a] Koemaha, ari pangdatangna da-
mar soepaja ditoeroeban koe gantang,
atawa diteundeun kolongeun randjang?
lain soepaja diteundeun dina adjoegna?
22 'Karana [b] taja pisan pĕrkara boeni, anoe
moal bakal diëbrehkeun; kitoe deui taja
pĕrkara noe bakoe disoempoetkeun,
23 ngan soepaja pinjataeun bae. 'Lamoen
[c] aja djalma noe boga tjeuli pikeun nga-
24 denge, eta koedoe dengekeun. 'Lahira-
nana deui ka darinja: Sing hade-hade
kana hal anoe didengekeun koe mara-
neh. [d] Ari koe takĕran, noe dipake nakĕ-
ran koe maraneh, mangke ka maraneh
ditakĕrkeun deui; sarta maraneh anoe
ngadengekeun, tangtoe diwoewoehan.
25 'Karana saha-saha noe geus boga, tang-
toe dipaparin deui; sabalikna ari noe
hanteu boga mah, ti eta teh sabobo-
gaänana ge bakal ditjandak. a Mat. 5 : 15;
Loek. 8 : 16. b Mat. 10 : 26. c Mat. 11 : 15. d Mat. 7 : 2.

26 Ladjĕng ngalahir deui: Ari pĕtana
karadjaän Allah teh sapĕrti hidji djalma
27 ngawoerkeun binih kana lahan; 'toe-
loej heës, neut hoedang, peuting djeung
beurang; ari binih teh djadi, djeung
ngadjangkoengan, dĕmi manehanana so-
rangan teu njahoëun pĕtana koemaha.
28 'Karana taneuh ngabidjilkeunana boe-
wah teh koe sorangan; mimitina tang-
kal, sanggeusing kitoe ranggeujanana,
sanggeusing kitoe siki gandoem anoe
29 beuneur dina ranggeujanana. 'Sarta
mangsa geus sĕdĕng boewahna, nga-
geuwat dibawakeun arit, tina geus meu-
djeuhna dipiboewatan.

30 Ngalahir deui Jesoes: Ari karadjaän
Allah koe oerang rek diibaratkeun kana
naon? sarta rek dimisilkeun koe oerang
31 koemaha? 'Oepama [a] siki sasawi. Eta
teh keur mangsa diipoek dina lahan,
panglĕmboet-lĕmboetna tina sakabeh si-
32 sikian anoe aja di boemi; 'dĕmi mangsa
geus diipoek, seug djadi, ari ngadjang-
koenganana moenggah ngoengkoelan ka
sakoer lalab-lalab, sarta bidjil dahanna
gĕde, datang ka manoek awang-awang
bisa njarajang dina hijeum-hijeumna.
a Mat. 13 : 31; Loek. 13 : 18.

33 Ari Jesoes pangalahirkeunana pangan-
dika teh ka eta djalma-djalma, [a] koe
reja pisan misil anoe tjara tadi, noeroet-
keun koemaha bae eta kakoewatanana
34 ngadenge. 'Ari hanteu koe misil mah,
teu pisan ngalahir ka darinja; tatapi
ka moerid-moeridna mah saniskara di-
tetelakeun deui. a Mat. 13 : 34.

35 Di poë eta keneh, keur wantji boerit,
[a] Jesoes ngalahir ka moerid-moerid:
36 Hajoe, oerang lajar ka peuntas! 'Tidinja
koe moerid eta djalma noe reja diting-
galkeun, ari andjeunna dibantoen sa-
koemaha linggihna dina parahoe, sarta
37 aja deui parahoe sedjen ngariring. 'Ka-
bĕnĕran aja angin riboet ngagĕlĕboeg,
ari ombak-ombak ninggang kana djĕro
parahoe, datang ka parahoena leber.
38 'Dĕmi Jesoes aja di poengkoer, keur
koelĕm dina bantal. Toeloej koe moe-
rid-moerid digoegahkeun, bari aroen-

djoekan: Adoeh Goeroe! naha teu
miroseja, doemeh abdi-abdi rek kati-
39 wasan? 'Ladjĕng Jesoes goegah, sarta
njeuseul ka eta angin, bari ngalahir
ka laoet: Geura repeh, sing djĕmpe!
[b] Seug angin teh ngarandĕg, djadi djĕm-
40 pe-rehe pisan. 'Ngalahir Jesoes ka moe-
rid-moerid: Naha maraneh mana datang
ka araringgis kitoe? na teu boga ka-
41 pĕrtjajaän? 'Ari eta pada sijeuneun ka-
bina-bina, sarta ngaromong djeung ba-
toerna: Na eta teh djalma naon, wĕt
angin djeung laoet moenggah datang ka
aranoet bae? a Mat. 8 : 23; Loek. 8 : 22. b p. 6 : 51.

## PASAL 5.

Geus kitoe [a] darongkap ka peuntaseun
2 laoet, ka tanah oerang Gadara. 'Ka-
karek loengsoer tina parahoe, ladjĕng
Jesoes kapapag koe hidji djalma noe
kaäsoepan soekma nadjis, datangna ti
3 astana. 'Eta teh tjitjingna sok di djĕro
astana-astana, sarta hanteu aja noe bisa
ngabanda datang ka beunangna, nadjan
4 koe rante oge. 'Karana geus mindĕng
pisan ditambaloeng djeung dirante, dĕmi
rantena koe manehna geus dirampoeng-
keun, sarta tambaloengna geus diboe-
boekkeun; djeung hanteu aja noe bisa
5 ngalilindeuk ka dinja. 'Beurang-peuting
ngan aja di goenoeng djeung di djĕro
astana bae, djeung sosowakan, barina
6 neunggeulan maneh koe batoe. 'Ba-
rangna nendjo Jesoes ti kadjaoehan,
7 seug moeroe bari toeloej soedjoed; 'sarta
ngagĕro tarik sowarana, ari pokna: [b]
Adoeh Jesoes, Poetra Allah noe lang-
koeng agoeng! andjeun aja pĕrkawis
naon ka koering? Koering nĕda soem-
pah ti andjeun njĕbat Allah, jen bade
8 moal njangsara ka diri koering. 'Noe
matak kitoe, doemeh Jesoes miwarang
ka dinja: Eh, soekma nadjis! geura bi-
9 djil ti eta djalma. 'Ladjĕng dipariksa:
Saha ngaran maneh? Ana ngawangsoel,
kijeu pokna: Ngaran koering Legioen;
10 karana koering teh loba. 'Toeloej ba-
ngĕt pisan panoenoehoenna, moegi oelah
koengsi dioendoerkeun ti tanah eta.
11 'Dĕmi di dinja dina goenoeng aja sa-
goendoek bagong loba pisan, keur nja-
12 ratoean. 'Geus kitoe setan teh sakabeh
pada noenoehoen ka Jesoes, kijeu pa-
noehoenna: Moegi koering sadaja dipi-
warang asoep, njaroeroep ka djĕro eta
13 bagong. 'Pada-harita koe Jesoes diwi-
dian. Tidinja eta soekma nadjis pada
ka loewar, seug njaroeroep ka djĕro
bagong teja; broel sagoendoekanana
toetoeroeboen tina gawir ka laoet, dĕmi
rejana antara doewa reboe sĕle; toeloej
14 paraeh titeuleum. 'Ari noe ngarangon
bagong laloempatan, bari pada bebedja
di nagara sarta di pilĕmboeran. Geus
kitoe djalma boedal, sĕdjana hajang
narendjo ka pĕtana pĕrkara noe tadi
15 teja. 'Toeloej ngadareuheusan ka Je-
soes; ari djalma noe oeroet kaäsoepan
katendjo eukeur dijoek, make papakean,
sarta geus ingĕt deui, nja eta noe oeroet
katjitjingan legioen teja; toeloej sari-
16 jeuneun. 'Ari noe njaraksian tadi teja
pada njaritakeun ka maranehanana hal
noe geus didamĕl ka eta djalma noe
kaäsoepan, djeung pĕtana bagong teja.
17 'Toeloej eta pada noenoehoen ka Jesoes,
moegi-moegi andjeunna angkat tina wĕ-
18 wĕngkĕran dinja. 'Barang Jesoes nitihan
kana parahoe, seug djalma noe oeroet
kaäsoepan teja nĕnĕda, moegi diwidian
19 ngiring. 'Tatapi koe Jesoes teu diidinan;
ari timbalanana: Geura balik ka imah,
ka baraja maneh, toeloej bedjakeun ka
dinja pĕrkara aheng, noe geus didamĕl
ka maneh koe Pangeran, sarta jen geus
20 maparin sih-piwĕlas ka maneh. 'Toeloej
leumpang, sarta ngoetarakeun di satanah
Dekapolis [c] padamĕlan aheng, anoe dida-
mĕl ka manehanana koe Jesoes teja;
dĕmi sakabeh djalma hareraneun.

a Mat. 8 : 28; Loek. 8 : 26. b p. 1 : 24. c Djab. 126 : 3.

21 Geus kitoe Jesoes meuntas deui, niti-
han parahoe; mangsa geus soemping
ka peuntas, [a] loba pisan djalma koem-
poel ngadareuheusan; dĕmi andjeunna
22 aja di sisi laoet. 'Djĕboel [b] aja hidji
kapala masigit, ngaranna Jairoes; ba-
rang nendjo ka Jesoes, brĕk mĕndĕk
23 kana dampalna, 'bari noenoehoen ba-
ngĕt pisan, kijeu pioendjoekna: Poen
anak awewe rek noengtoeng oemoer;
moegi geura linggih sarĕng [c] noempang-
keun panangan, masingna salamĕt sa-
24 rĕng hiroep. 'Ladjĕng Jesoes angkat
sasarĕngan djeung eta; sarta loba pisan
djalma noe ngariring, moenggah njarĕ-
dĕkkeun ka Jesoes. a Loek. 8 : 40.
b Mat. 9 : 18. c p. 7 : 32.

25 Geus kitoe [a] aja hidji awewe, noe
boga kasakit ngagĕtih, lilana geus doe-
26 wa wĕlas taoen. 'Eta geus reja pisan
meunang sangsara tina loba ngadoe-
koenkeunana, sarta ngongkosan saboga-
bogana, tatapi hanteu pinanggih tjageur,
27 anggoer beuki katjida bae. 'Mangsa nga-
denge warta pĕrkara Jesoes, toeloej
njoeloesoep ka djalma loba, datangna
ti poengkoereun, pek njabak ka djoe-
28 bah Jesoes. 'Karana ari omongna: Sa-
oepama aing bisa [b] njabak bae ka
panganggona, tanwande aing tjageur.
29 'Pada-harita keneh sirahna gĕtih teh
saät, sarta karasa koe manehna dina
awakna, jen geus tjageur eta panjakitna.
30 'Dĕmi Jesoes harita keneh dina manah
geus waspaos aja ka loewar karamat
ti andjeunna; ladjĕng malik ka poeng-
koer di tĕngaheun djalma-djalma, sarta
ngalahir: Saha noe njabak ka papakean
31 kami? 'Ari pioendjoek moerid-moerid:
Kapan koe andjeun katingali, jen djalma-
djalma njarĕdĕkkeun ka salira andjeun,
ari andjeun ngalahirkeun: Saha noe
32 njabak ka kami? 'Ladjĕng Jesoes roe-
roet-reret, ningalian anoe lampah kitoe.
33 'Dĕmi eta awewe, sapedah njahoëun
anoe geus djadi kana dirina, toeloej nga-
deuheusan bari sijeuneun djeung nga-
degdeg, seug mĕndĕk ka pajoeneun Je-
soes, sarta ngoendjoekkeun anoe sajak-
34 tina. 'Ari lahiran Jesoes ka dinja: Eh
njai! maneh [c] geus ditoeloeng koe ka-
pĕrtjajaän maneh; geura moelang bae
sarta kasĕnangan, sing loeloes tjageur
eta kalaraän maneh. *a* Mat. 9 : 20; Loek. 8 : 43.
*b* p. 6 : 56; Loek. 6 : 19. *c* p. 10 : 52.

35 Sabot [a] Jesoes keur ngalahir keneh,
djĕboel aja noe daratang ti imah ka-
pala masigit teja, mopojan kijeu: Poe-
tra sampejan geus maot; pinaoneun
ngabaroebahkeun keneh ka Djoeragan
36 Goeroe? 'Harita Jesoes geus ngadangoe
eta omongan anoe ditjatoerkeun teja;
seug ngalahir ka kapala masigit teh:
Montong sijeun-sijeun, masing tĕtĕp nja
37 pĕrtjaja! 'Sarta koe andjeunna hanteu
aja noe diwidian ngiring, ngan Petroes,
Jakoboes, djeung Johannes saderek Ja-
38 koboes. 'Geus kitoe soemping ka imah
kapala masigit, sarta ningali roesoeh-
tagiwoer, djeung noe maridangdam, sar-
39 ta noe tjareurik aloek-aloekan. 'Ari geus
lĕbĕt, ladjĕng eta pada dilahiran kijeu:
Naha maraneh wĕt roesoeh-tagiwoer
djeung tjareurik? boedak teh lain paeh,
40 ngan [b] keur sasarean bae. 'Tatapi eta
pada njeungseurikeun ka Jesoes. Dĕmi
koe andjeunna sakabeh diboedalkeun,
geus kitoe njandak indoeng-bapana boe-
dak, djeung noe ngariring teja, bari la-
djĕng lĕbĕt ka ĕnggon boedak ngalon-
41 djor. 'Tidinja boedak teh leungeunna
ditjandak, sarta dilahiran kijeu: Talita
koemi! tĕgĕsna, ari disalin basana: Eh
nji! [c] kami nitah ka maneh, geura hoe-
42 dang. 'Sapada-harita boedak teh hoe-
dang, toeloej leuleumpangan; wantoe-
wantoe oemoerna geus doewa wĕlas
taoen. Dĕmi djalma teja liwat saking
43 nja mĕlĕngĕk. 'Ladjĕng pada diomat-
omatan pisan koe Jesoes, [d] poma-poma
oelah aja noe njahoëun hidji-hidji atjan,
sarta miwarang boedak teh koedoe di-
bere dadaharan. *a* Loek. 8 : 49. *b* Joh. 11 : 11.
*c* Loek. 7 : 14. *d* p. 1 : 44.

PASAL 6.

Geus kitoe [a] Jesoes djĕngkar ti dinja,
ladjĕng soemping ka nagara asalna;
2 moerid-moeridna ngariring. 'Ari geus
dongkap ka poë sabat, Jesoes ngami-
mitian ngawoeroek di masigit; dĕmi
dina lĕbah noe ngadarenge reja pisan
anoe hareugeueun, aromongna: [b] Na ti
mana eta teh meunangna anoe kitoe?
sarta kapintĕran naon eta noe geus di-
paparinkeun ka dinja teh, noe matak
bisaeun njijeun moedjidjat kitoe koe leu-
3 ngeunna? 'Naha [c] eta koetan lain toe-
kang kai, anak Mariam, djeung doeloer-
na Jakoboes, djeung Joses, sarta Joedas,
djeung Simon? sarta ari doeloerna awe-
we lain noe araja di dijeu, di oerang
teja? Tidinja eta djalma pada titadjong
4 ka andjeunna. 'Ladjĕng Jesoes ngalahir
ka darinja: Ari noe djadi nabi kateu-
dihormatanana teh ngan di nagara asal-
na, sarta koe sanak-barajana, kitoe deui
5 di djĕro boemina bae. 'Sarta di dinja
andjeunna teu ijasaeun midamĕl moe-
djidjat, ngan aja noe garĕring hidji-hi-
djieun ditaroempangan panangan, ditja-
6 lageurkeun. 'Sarta heraneun pisan tina
teu-kapĕrtjajaänana. Ladjĕng angkat
ngidĕran sakoer desa-desa anoe sakoe-
riling, bari ngawoeroek. *a* Mat. 13 : 53;
Loek. 4 : 16. *b* Joh. 7 : 15. *c* Joh. 6 : 42.

7 Sanggeusing kitoe [a] moerid noe doewa
wĕlas teja koe Jesoes disaoer; ladjĕng
mimiti miwarang leumpang doewaän-
doewaän, djeung dipaparin kawasa pi-
8 keun ka sakoer soekma nadjis. 'Sarta
pada ditimbalan, oelah mawa naon-naon
baris di djalan, ngan iteuk bae hidji;
oelah mawa endong, atawa roti, atawa
9 doewit dina saboek; 'djeung moedoe
make taroempah, tatapi oelah make
10 badjoe doewa. 'Ari lahiranana ka da-
rinja: Di mana bae maraneh asoep kana
hidji imah, nja di dinja koedoe tjitjing,
11 tĕpi ka mangkat deui. 'Ari noe hanteu
ngakoe ka maraneh, kitoe deui hanteu
ngadenge ka maraneh, toeloej indit deui
bae ti dinja, bari ngekedjekkeun ngĕrĕs
anoe napĕl dina soekoe maraneh, pikeun
djadi saksi ka eta djalma. Satĕmĕnna,
kami ngalahir ka maraneh: ari Sadoe-
moe djeung Gomora teja bakal enteng
di poë ngahoekoem ti batan nagara noe
12 kitoe. 'Tidinja moerid teh arindit, sarta
ngoewarkeun [b] jen koedoe tarobat.
13 'Djeung ngaloewarkeun setan reja pisan,
kitoe deui reja djalma noe gĕring [c] di-
baloeran minjak, pada ditjageurkeun.

*a* Mat. 10:1; Loek. 9:1. *b* Mat. 3:2.
*c* Jak. 5:14.

14 Ari [a] radja Herodes ngareungeu war-
ta; wantoe-wantoe djĕnĕngan Jesoes
geus kaoetara. Toeloej ngalahir kijeu:
Johannes toekang ngabanjoe teja geus
hoedang deui ti noe maraot, noe matak
15 eta sakitoe kamatihanana. 'Tjĕk [b] anoe
sedjen: Eta teh Elias; ari tjĕk noe sedjen
deui: Eta teh nabi, tjara salah-sahidji
16 tina para nabi. 'Tatapi mangsa kada-
ngoe koe Herodes, toeloej ngalahir kijeu:
Eta teh Johannes, noe dipotong beuheung-
na koe aing teja; geus hoedang deui
17 ti noe maraot. 'Karana eta teh Herodes
geus miwarangan djalma, sarta Johannes
geus ditangkĕp, toeloej diasoepkeun ka
pangberokan bari dibanda, tina pĕrkara
Herodias, geureuha Pilipoes saderekna,
sarehna eta geus ditikah koe Herodes.
18 'Sababna Johannes mihatoer ka Herodes
kijeu: Andjeun teh teu kawidian mihoe-
koem ka geureuha saderek andjeun.
19 'Ari Herodias teh ngakalakkeun ka Jo-
hannes, hajang maehan, tatapi hanteu
20 bisaeun. 'Karana Herodes sijeuneun koe
Johannes, doemeh oeningaeun jen eta
teh djalma bĕnĕr djeung soetji, sarta
koe Herodes diraksa; djeung tijap-tijap
ngareungeu ka piwoeroekna, midamĕl
reja-reja pĕrkara, sarta rĕsĕpeun nga-
21 reungeukeun. 'Kaparĕng datang poë noe
bangloes. Herodes di poë wĕwĕdalanana
mestakeun ka para ponggawana, djeung
ka para kapala sĕrdadoe, sarta ka para
22 menak Galilea. 'Hol poetra Herodias
noe istri datang asoep, toeloej ngibing,
matak soekaeun Herodes djeung noe
pada ngarijoeng sasarĕngan. Seug radja
ngalahir ka moerangkalih teh: Geura
menta ka ama; naon bae noe dipika-
hajang koe njai, tangtoe koe ama di-
23 berean. 'Samalah radja teh soempah:
[c] Naon bae noe rek dipenta koe njai,
tangtoe koe ama diberean, masih sa-
24 beulah karadjaän ama oge. 'Los eta
moerangkalih ka loewar, toeloej oen-
djoekan ka iboena: Koering pisaëeunana
njoehoenkeun naon? Ari papatah iboena:
Koedoe njoehoenkeun hoeloe Johannes
25 toekang ngabanjoe teja. 'Seug eta teh
goera-giroe asoep deui, marĕk ka radja,
prak disoehoenkeun, kijeu pioendjoekna:
Kahajang simkoering, moegi gamparan
ajeuna pisan ka simkoering masihan
hoeloe Johannes toekang ngabanjoe teja,
26 sarta diwadahan koe talĕm. 'Geus kitoe
radja teh nalangsa pisan; ngan koe tina
soempahna teja, sarta djeung koe sa-
dajana noe ngarijoeng sasarĕngan, noe
matak teu kĕrsaeun mogogan ka moe-
27 rangkalih. 'Harita keneh radja miwa-
rangan hidji mantri, ditimbalan ngala
mastaka Johannes. Bral indit eta teh,
seug motong beuheung Johannes di djĕro
28 pangberokan; 'mastakana toeloej diba-
wa, diwadahan koe talĕm, dibikeun ka
moerangkalih teja, dĕmi koe eta disang-
29 gakeun ka iboena. 'Mangsa kadenge koe
moerid-moeridna, seug daratang, majit-
na toeloej dibawa, diëbogkeun kana koe-
boeran.

*a* Mat. 14:1; Loek. 9:7. *b* p. 8:28.
*c* Est. 5:3, 6.

30 Ari [a] rasoel-rasoel teja koempoel deui
ngadareuheusan ka Jesoes, sarta nga-
roendjoekkeun sakabehna, noe geus di-
lampahkeun djeung noe geus diwoe-
31 roekkeun koe maranehanana. 'Geus ki-
toe Jesoes ngalahir ka darinja kijeu:
Ajeuna maraneh sabatoer-batoer bae
geura miloe ka ĕnggon noe rehe, koedoe

reureuh sakeudeung. Karana loba pisan
djalma wara-wiri bae, [b] moenggah hanteu
32 kaoer dalahar-dalahar atjan. 'Toeloej
arangkat toenggang parahoe, njaring-
salkeun pribadi ka ĕnggon noe simpe.
33 'Dĕmi koe djalma-djalma katarendjo eta
teh geus sĕmproeng mijang, sarta reja
pisan anoe tĕgĕs ka Jesoes; broel pada
arindit babarĕngan ti sakabeh nagara,
sarta badarat, moeroe ka dinja teja,
daratangna ti heula; seug pada mapag
34 barĕng. 'Ari [c] Jesoes ka loewar, kati-
ngali eta loba pisan djalma, seug ka-
langkoeng-langkoeng wĕlaseunana, tina
sabab eta teh tjara domba noe euweuh
pangangonna. Ladjĕng ngamimitian nga-
woeroek ka darinja reja pisan pĕrkara.
35 'Ari geus wantji dek boerit, moerid-
moeridna toeloej pada marĕk ka Jesoes,
sarta bari aroendjoekan: Di dijeu ĕng-
gon noe rehe, sarĕng wantjina geus dek
36 boerit; 'ajeuna eta djalma-djalma moegi
dipiwarang maloendoer, sina pada leum-
pang ka pilĕmboeran sarĕng ka desa-
desa noe aja di sakoeriling, baris ma-
reuli roti pikeun daririna, karana hanteu
37 garadoeheun pitĕdaeunana. 'Dĕmi Jesoes
ngawalon, kijeu lahirna: Koe maraneh
bae bere dadaharan. Ari pioendjoekna
deui ka andjeunna: [d] Koemaha simkoe-
ring teh moedoe laleumpang, ngadoewit
roti doewa ratoes dinar, baris mere pi-
38 tĕdaeun ka eta? 'Ari lahiranana: Ma-
raneh boga roti sabaraha siki? geura
djig tendjoan. Dĕmi geus kanjahoan, pok
oendjoekan: Soemoehoen, aja lima, sa-
39 rĕng aja laoek doewa siki. 'Geus kitoe
moerid ditimbalan, eta djalma koedoe
disina darijoek ririjoengan dina djoekoet
40 hedjo. 'Gek toeloej darijoek goegoen-
doekan, aja noe saratoes, aja noe lima
41 poeloeh sagoendoekna. 'Ladjĕng Jesoes
njandak eta roti lima siki djeung laoek
noe doewa siki teja, seug [e] tanggah ka
langit, bari moedji soekoer; tidinja pek
roti teh disĕmplekan, sarta dipaparin-
keun sakali ka moerid-moerid, sina di-
sodorkeun ka djalma-djalma teja; ari
eta laoek noe doewa siki teh koe an-
42 djeunna dibagikeun pikeun sarereja. 'Toe-
loej sakabeh pada dadaharan, sarta da-
43 tang ka sareubeuheun. 'Dĕmi geus kitoe
[f] diparoeloengan beunang njĕmplekan,
wani aja doewa wĕlas karandjang pi-
44 noeh, sarta djeung sesa laoek teja. 'Ari
noe dadaharan roti teja, djoemlahna
lima reboe djalma lalaki. *a* Loek. 9:10.
*b* p. 3:20. *c* Mat. 9:36; 14:14. *d* Mat. 15:33.
*e* p. 7:34. *f* p. 8:8.

45 Harita keneh [a] moerid-moerid koe
Jesoes dipiroesa sina arasoep kana pa-
rahoe, soepaja lajar ti heula ka peun-
tas, ka Bet-Saida, eukeur andjeunna mi-
warang maroelang djalma-djalma teja.
46 'Sanggeusna eta dipiwarang maloendoer,
ladjĕng andjeunna naek ka goenoeng,
47 bade nĕnĕda. 'Dĕmi geus boerit, parahoe
teh aja di tĕngah laoet, ari andjeunna
48 mah njalira bae di darat. 'Ladjĕng ka-
tingali moerid-moerid soesaheun katjida
ngadajoeng, wantoening keur angin ma-
pag; ari ti peuting, antara waktoe ronda
noe kaopat, Jesoes soemping ka moe-
ridna, tapak-hantjang dina laoet, kĕr-
49 sana rek ngaliwatan ka dinja. 'Ari eta,
barang narendjo ka andjeunna, keur
tapak-hantjang dina laoet, maroekanana
50 djoerig, sarta pada tinggaroak. 'Karana
koe sadajana katendjo, sarta pada njĕ-
blak. Enggal andjeunna ngalahir ka moe-
rid, kijeu lahirna: Masing galĕde hate,
51 ijeu teh kami; oelah sararijeun. 'Ladjĕng
Jesoes naek kana parahoe, njarĕngan
ka moerid-moerid, [b] ari angin teh toe-
loej ngarandĕg. Dĕmi eta pada liwat
saking nja mĕlĕngĕk di djĕro pikirna,
52 sarta bari hareraneun. 'Karana tadi [c]
hanteu njarĕgĕpkeun ka pĕrkara roti
teja, sabab teuas hatena.
*a* Mat. 14:22; Joh. 6:15. *b* p. 4:39.
*c* p. 7:18; 8:17.

53 Geus kitoe [a] kĕbat lajarna ka peun-
tas, darongkap ka tanah Genesaret;
54 ladjĕng balaboeh di dinja. 'Mangsa geus
loengsoer tina parahoe, djalma di dinja
sapada-harita njarahoĕun ka Jesoes;
55 'toĕloej pada ngidĕr di sakoeriling tanah
eta; ari sakoer noe gĕring digogotong
dina kasoer, moeroe-moeroe ĕnggon di
mana bae noe kadenge ajana Jesoes
56 keur linggih. 'Sarta ka mana bae soem-
pingna, ka desa, atawa ka nagara, atawa
ka lĕmboer, nja di dinja sakoer noe gĕ-
ring digalĕmparkeun di pasar-pasar, bari
noenoehoen ka Jesoes, moegi diwidian [b]
njarabak bae kana kĕlin djoebahna. Dĕ-
mi sakabeh anoe njabak ka andjeunna,
seug tjalageur. *a* Mat. 14:34. *b* p. 5:27, 28.

## PASAL 7.

Geus kitoe [a] ahli-ahli parisi djeung
sawareh ahli kitab, noe geus dara-
tang ti Jĕroesalem, barĕng pada nga-
2 deuheusan ka Jesoes. 'Mangsa narendjo
moerid Jesoes sawareh dahar [b] bari na-
djis leungeun, tĕgĕsna teu sibanjo, toe-
3 loej ditjawad. 'Karana ari ahli parisi
djeung oerang Jahoedi sakabeh hanteu
dahar [c] ari tatjan habĕn sibanjo mah,
ngalampahkeun pikoekoeh karoehoen.
4 'Sarta ari poelang ti pasar hanteu da-
har, lamoen tatjan mandi. Djeung reja-
reja deui sadjaba ti dinja koe eta geus
katampa baris ngestoekeun, sapĕrti
ngoembah tjatjangkir, djeung kĕndi,
djeung wawadahan sipat tambaga, sarta
5 randjang. 'Ari eta ahli parisi djeung ahli
kitab teja toeloej pada naros ka Jesoes:
Koe naon moerid-moerid adjĕngan mana
teu ngalampahkeun pikoekoeh karoe-
hoen, ari daharna hanteu saribanjo leu-
6 ngeun? 'Dĕmi Jesoes ngawalon, kijeu
lahirna ka eta djalma: Eh, djalma noe
poera-poera! geus bĕnĕr pisan Jĕsaja
ngawĕdjangkeun hal maraneh, sakoe-
maha noe dioengĕlkeun kijeu teja: Ijeu
bangsa ngahormatna ka kami koe biwir
bae, ari hatena mah djaoeh pisan ti
7 kami. 'Tjoemah bae eta njĕmbahna ka
kami, da mamatahkeun papatah, pa-
8 rentah djalma. 'Karana timbalan Allah
koe maraneh ditinggal, ari noe diëstoe-
keun mah pikoekoeh djalma, sapĕrti
ngoembah kĕndi djeung tjatjangkir;
djeung reja-reja noe kitoe sadjaba ti
dinja noe dilampahkeun koe maraneh.
9 'Lahiranana deui ka darinja: Nja aheng
teuing pĕtana maraneh njoemahkeun
kana timbalan Allah, soepaja bisa nĕ-
10 tĕpkeun pikoekoeh maraneh! 'Karana
Moesa geus ngadawoehkeun: Koedoe
masing hormat ka bapa sarta ka in-
doeng; djeung deui: Saha-saha noe njapa
ka bapa atawa ka indoeng, pasti koedoe
11 dipaehan. 'Tatapi ari tjarek maraneh
mah: Tijap-tijap djalma ngomong ka
bapa atawa ka indoeng kijeu: Noe baris
pimangpaäteun ka bapa ka indoeng ti
koering, eta teh koerban, tĕgĕsna pa-
12 ngabakti, [eta hade lampahna]. 'Sarta
koe maraneh geus teu diwidian mihade
13 deui ka bapana atawa ka indoengna. 'Djadi
maraneh ngapĕskeun ka pangandika Al-
lah koe pikoekoeh maraneh, noe koe
maraneh ditangtoekeun; sarta reja pisan
lalampahan maraneh anoe kitoe pĕtana.
14 'Tidinja Jesoes njaoer sakabeh djalma-
djalma teja, sarta dilahiran kijeu: Sa-
kabeh geura koedoe pada ngadenge ka
15 kami, sarta hartikeun: 'naon-naon ti
loewar djalma asoep ka djĕro, taja noe
matak nganadjiskeun ka djalma; dĕmi
anoe bidjil ti djĕro djalma, nja eta noe
16 matak nadjis ka djalma tamah. 'Lamoen
aja djalma [d] noe boga tjeuli pikeun
ngadenge, eta koedoe dengekeun.

[a] Mat 15 : 1. [b] Loek. 11 : 38. [c] Joh. 2 : 6. [d] p. 4 : 23.

17 Mangsa Jesoes geus pisah ti djalma-
djalma teja, sasoempingna ka boemi, [a]
toeloej moerid-moeridna pada naroskeun
18 eta misil teja. 'Ari lahiranana ka da-
rinja: [b] Naha karah maraneh oge taja
pangarti? Koetan hanteu ngaharti, jen
saniskara noe asoep ka djĕro djalma
ti loewareunana, moal matak ngana-
19 djiskeun ka djalma? 'Sabab hanteu asoep
ka djĕro hatena, istoening ka djĕro beu-
teung, toeloej bidjil di djamban, noe
20 ngabĕrĕsihkeun sagala kahakanan. 'La-
hiranana: Ari noe bidjil ti djĕro djalma,
nja eta noe matak nadjis ka djalma
21 teh. 'Karana ti djĕro, tina hate djalma,
bidjil pikir anoe goreng, ngaranjed, dji-
22 nah, maehan, 'maling, kapĕrĕtjitan, ka-
djoeligan, palatjidra, kalatjoeran, sirik-
pidik, ngagogoreng, kamagoengan, ka-
23 boeroengan. 'Eta sakabeh pĕrkara noe
goreng bidjilna ti djĕro, sarta matak
nadjis ka djalma. [a] Mat. 15 : 15. [b] p. 4 : 13.

24 Geus kitoe [a] Jesoes djĕngkar ti dinja,
angkatna ka wĕwĕngkĕran Tiroes djeung
Sidon. Ladjĕng linggih kana hidji imah,
[b] kĕrsana oelah aja noe nganjahoankeun;
25 tatapi teu boeni bae. 'Karana aja hidji
awewe, boga anak awewe noe kaäsoe-
pan soekma nadjis; dĕmi eta geus nga-
denge bedja pĕrkara Jesoes, hol datang,
26 toeloej mĕndĕk ka dampalna. 'Ari awe-
we teja oerang Joenani, asalna ti Siro-
Poeniki. Panoehoenna andjeunna moegi
ngaloewarkeun eta setan ti djĕro anak-
27 na. 'Tatapi lahiran Jesoes ka dinja:
Baroedak sina seubeuh heula; karana
teu pantĕs njokot roti baroedak, seug
28 dialoengkeun ka kitjik. 'Dĕmi eta nga-
wangsoel, kijeu pioendjoekna: Soemoe-

hoen Goesti, lĕrĕs pisan, tanapi sana-
djan kitjik oge di kolong medja sok
29 njatoe remeh baroedak.'Lahiranana deui
ka awewe teh: Tina sabab omongan
eta, maneh geura balik bae; setan teh
30 geus ka loewar ti anak maneh. 'Ana
datang ka imahna, kasampak anak teja
keur ngĕdĕng di ĕnggon; ari setan teh
geus ka loewar. *a* Mat. 15 : 21. *b* p. 9 : 30.
31 Geus kitoe [a] Jesoes djĕngkar deui
tina bilangan Tiroes djeung Sidon, dja-
lan ka tĕngah-tĕngaheun bilangan De-
kapolis; ladjĕng soemping ka laoet Ga-
32 lilea. 'Tidinja aja noe njaranggakeun
hidji djalma nja torek nja balelol; ari
panoehoenna [b] moegi koe Jesoes di-
33 toempangan panangan. 'Toeloej koe Je-
soes dipisahkeun ti djalma loba, sarta
tjeulina ditjotjokan ramo, [c] ladjĕng nga-
34 loedah, bari ditjabak letahna. 'Seug [d]
tanggah ka langit, [e] bari ngarenghap;
geus kitoe dilahiran kijeu: Epata! tĕ-
35 gĕsna: Geura boeka! 'Sapada-harita tjeu-
lina boeka, djeung tatali letahna oedar,
36 sarta bentes ngomongna. 'Ladjĕng djal-
ma teja pada ditimbalan, [f] papatjoewan
oelah dibedjakeun ka saha-saha; tatapi
sakoemaha ditimbalanana ge, eta beuki
37 angot ngoetarakeunana. 'Sarta liwat
saking nja pada hareugeueun, ari aro-
mongna: Sadaja padamĕlanana hade pi-
san; anoe torek koe andjeunna dipa-
parin sina ngadenge, ari noe bisoe di-
sina bisa ngomong. *a* Mat. 15 : 29. *b* p. 5 : 23.
*c* p. 8 : 23. *d* p. 6 : 41. *e* p. 8 : 12. *f* p. 1 : 43, 45.

## PASAL 8.

Mangsa eta, keur waktoe loba katjida
djalma, sarta teu barogaeun piha-
kaneunana, [a] ladjĕng Jesoes njaoer moe-
2 rid-moeridna, sarta dilahiran kijeu: 'Ka-
mi [b] liwat saking nja watir ka eta djal-
ma-djalma; sabab ajana di kami geus
meunang tiloe poë, sarta teu barogaeun
3 pihakaneunana. 'Saoepama koe kami
dipiwarang moelang tatjan dadaharan
mah, tangtoe maropo di djalan; karana
4 noe sawareh datangna djaoeh.'Ari wang-
soelan moerid-moeridna: Ti mana atoeh
nja pimeunangeun pikeun miseubeuhan
eta djalma-djalma koe roti, di dijeu di
5 tĕgal? 'Ladjĕng dipariksa: Sabaraha siki
maraneh boga roti? Pioendjoekna: Soe-
6 moehoen, toedjoeh. 'Tidinja eta djalma-
djalma dipiwarang darijoek dina taneuh.
Geus kitoe njandak roti noe toedjoeh
siki, seug moedji soekoer, tidinja pek
disĕmplekan, bari toeloej dipaparinkeun
ka moerid-moeridna, sina disodorkeun;
prak disodorkeun ka eta djalma-djalma.
7 'Djeung deui moerid barogaeun laoek
lalĕmboet saeutik; ari eta koe Jesoes
geus dibĕrkahan, timbalanana koedoe
koe moerid-moerid disodorkeun deui.
8 'Toeloej pada dadaharan, sarta datang
ka sareubeuheun; dĕmi geus kitoe di-
paroeloengan sesa beunang njĕmplekan,
9 meunang toedjoeh karandjang. 'Ari noe
dadaharan teja antara opat reboe djal-
10 ma. Ladjĕng bae diboebarkeun. 'Waktoe
harita keneh Jesoes nitihan parahoe,
diiring koe moerid-moeridna, ladjĕng
soemping ka bilangan Dalmanoeta.
*a* Mat. 15 : 32. *b* p. 6 : 34.
11 Ari geus kitoe ahli parisi baridjil,
seug ngamimitian madoean ka Jesoes,
[a] pada menta tanda ti langit, karĕpna
12 ngadodja. 'Ladjĕng [b] Jesoes ngarahoeh
di djĕro manahna, bari ngalahir: Naha
ijeu bangsa teh wĕt menta tanda? Sa-
tĕmĕnna, kami ngalahir ka maraneh:
boloampar teuing ijeu bangsa teh dipa-
13 parin tanda! 'Seug bae koe andjeunna
ditilar, sarta nitihan parahoe deui, la-
djĕng lajar ka peuntas. *a* Mat. 12 : 38; 16 : 1;
Loek. 11 : 16. *b* p. 7 : 34; Loek. 11 : 29.
14 Ari [a] moerid-moeridna parohoëun ma-
wa roti; hanteu aja naon-naon di djĕro
15 parahoe, ngan roti sasiki bae. 'Kalĕrĕsan
Jesoes nimbalan ka darinja, kijeu lahir-
na: Masing hade-hade, koedoe njĕgah
kana ragi ahli parisi, djeung kana ragi
16 Herodes. 'Dĕmi eta pada babadamian
djeung batoerna, kijeu pokna: Noe matak
kitoe, tina sabab oerang hanteu mawa
17 roti. 'Ari Jesoes teh waspaoseun hal eta;
ladjĕng ngalahir ka darinja kijeu: Naha
maraneh wĕt babadamian, jeu hanteu
mawa roti? [b] Koetan maraneh teh tatjan
tĕrang djeung hanteu ngaharti? Naha
maraneh masih keneh mawa teuas hate?
18 'Boga panon hanteu nendjo, boga tjeuli
teu ngadenge? Karah hanteu ingĕt pisan?
19 'Mangsa [c] kami njĕmplekan roti lima
siki keur ka djalma lima reboe teja,
geuning noe dipoeloengan koe maraneh
sabaraha karandjang pinoeh koe sesa
beunang njĕmplekan? Ari pioendjoekna:
20 Soemoehoen, doewa wĕlas. 'Kitoe deui

mangsa kami njĕmplekan noe toedjoeh
siki keur ka djalma opat reboe teja, geu-
ning noe dipoeloengan koe maraneh sa-
baraha karandjang pinoeh koe sesa beu-
nang njĕmplekan? Ari pioendjoekna: Soe-
21 moehoen, toedjoeh. 'Lahiranana deui ka
darinja: Naha maraneh teu ngaharti ke-
neh? a Mat. 16:5. b p. 3:5; 6:52; Loek. 24:25. c p. 6:41.
22 Ladjĕng soemping ka Bet-Saida. Geus
kitoe aja noe njaranggakeun hidji djalma
noe lolong; ari panoehoenna, moegi an-
23 djeunna njabak ka dinja. 'Toeloej di-
tjandak leungeun eta djalma noe lolong,
sarta ditoejoen ka loewar ti djĕro eta
desa; seug [a] diloedahan panonna, bari
dirina ditoempangan panangan; ladjĕng
dipariksa, aja noe katendjo atawa han-
24 teu? 'Seug eta teh beunta, sarta oendjoe-
kan: Koering nendjo djalma; karana noe
katendjo koe koering teh kawas tatang-
25 kalan, laleumpang. 'Tidinja panonna di-
toempangan deui panangan, seug dipi-
warang beunta. Toeloej tjageur, saka-
behna katendjo, sarta awaseun pisan.
26 'Ladjĕng koe Jesoes dipiwarang moe-
lang, ari lahiranana: [b] Papatjoewan
maneh oelah asoep ka desa, djeung oelah
dibedjakeun ka saha-saha di djĕro desa
teh. a p. 7:33; Joh. 9:6. b p. 7:36.
27 Dĕmi geus kitoe [a] Jesoes angkat
djeung moerid-moeridna ka desa-desa
tanah Kesarea Pilipi. Eukeur di djalan
mariksakeun ka moerid-moeridna, kijeu
lahirna: Koemaha tjĕk omong djalma-
28 djalma, kami teh saha? 'Ari wangsoela-
nana: [b] Tjĕk sawareh, jen Johannes toe-
kang ngabanjoe; tjĕk noe sedjen, jen
Elias; tjĕk noe sedjen deui mah, jen
29 salah-sahidji tina para nabi. 'Ladjĕng
ngalahir deui ka darinja: Ari maraneh
mah, tjĕk maraneh kami saha? Pok
Petroes ngawangsoel, kijeu pioendjoek-
30 na: Andjeun teh Kristoes. 'Seug eta
pada ditimbalan bangĕt pisan, poma
oelah bebedja pĕrkara andjeunna ka
31 saha-saha. 'Tidinja andjeunna ngamimi-
tian ngawoeroek ka moerid-moerid, [c] jen
Poetra manoesa teh koedoe pirang-pi-
rang njandang sangsara, sarta ditampik
koe para kokolot, djeung koe para pang-
hoeloe agoeng, djeung koe ahli-ahli ki-
tab, sarta bakal dipaehan, dĕmi geus
32 meunang tiloe poë tanghi deui. 'Ari eta
kasaoeran teh dilahirkeunana koe Je-
soes [d] sagĕblasna bae. Geus kitoe an-
djeunna koe Petroes dibantoen njing-
33 koer, bari seug dipepelingan. 'Dĕmi Je-
soes malik, ningali ka moerid-moeridna,
sarta njeuseul ka Petroes, lahiranana:
Eh Setan! geura los ka toekangeun
kami; karana maneh teu ngingĕtkeun
pĕrkara noe ti Allah, ngan anoe ti djalma
34 bae. 'Ladjĕng njaoer djalma-djalma teja,
barĕng moerid-moeridna; seug dilahiran
kijeu: Lamoen aja djalma dek anoet ka
kami, [e] koedoe njĕgah karĕp sorangan,
djeung koedoe manggoel kai-dipalang
35 adjangna, toeloej anoet ka kami. 'Kara-
na saha-saha noe dek ngarahajoekeun ka
njawana, bakal kaleungitan koe njawa-
na; sabalikna, saha-saha noe kaleungitan
koe njawana [f] tina sabab kami djeung
tina sabab Indjil mah, eta noe bakal
36 rahajoe njawana. 'Karana naon pigawe-
eunana di djalma, kaoentoengan saälam-
doenya, lamoen meunang roegi njawana
37 mah? 'Sarta rek mere naon djalma pikeun
38 nĕboesan njawana? 'Karana [g] saha-saha
djalma mikaera ka kami djeung ka pang-
woeroek kami, aja di bangsa ijeu noe ra-
njedan reudjeung doraka, eta Poetra ma-
noesa mĕngke kitoe deui mikaera ka dinja,
mangsa soemping bari nganggo kamoel-
jaän Ramana, diiring koe para malaikat
saroetji. a Mat. 16:13; Loek. 9:18. b p. 6:15.
c p. 10:32. d Joh. 16:29. e p. 10:21. f p. 10:29.
g Mat. 10:33.

## PASAL 9.

Ngalahir deui Jesoes ka darinja: [a] Sa-
tĕmĕnna, kami ngalahir ka maraneh:
djalma noe narangtoeng di dijeu sawa-
reh moal pingarasaeun maot, samemeh-
na narendjo karadjaän Allah teh dong-
kap sarta poharana. a Mat. 16:28; Loek. 9:27.
2 Sanggeus [a] meunang gĕnĕp poë Jesoes
njandak [b] Petroes, Jakoboes djeung Jo-
hannes; ditjandakna naek ka goenoeng
noe loehoer, woengkoel eta bae. Geus
kitoe andjeunna salin roepina, katendjo
3 koe moerid. 'Ari panganggona djadi gi-
lap, ngĕplak pisan sapĕrti saldjoe; di
boemi teu aja toekang njeuseuh, noe bisa
4 ngabodaskeun tjara kitoe. 'Toeloej nem-
bongan ka darinja Elias reudjeung Moesa,
5 keur sasaoeran djeung Jesoes. 'Pok Pe-
troes hatoeran, kijeu pioendjoekna ka
Jesoes: Noen Rabi! sae pisan aja di dijeu
teh; simkoering moegi idinan njarijeun

tiloe saoeng; anoe hidji bade andjeun,
noe hidji bade nabi Moesa, sarĕng noe
6 hidji deui bade nabi Elias. 'Karana teu
njahoëun Petroes teh di omongna sora-
7 ngan; wantoe-wantoe rareuwaseun. 'Ti-
dinja datang mega, ngaoeban ka sadaja-
na; sarta aja gĕntra ti djĕro eta mega,
kijeu pangandikana: Ijeu teh Poetra ka-
mi noe kaäsih; masing pada ngagoegoe
8 ka dinja! 'Ngagĕntak pada loewak-lijeuk;
teu aja noe katendjo hidji-hidji atjan,
ngan Jesoes njalira, sasarĕngan djeung
maranehanana. *a* Mat. 17:1; Loek. 9:28. *b* p. 5:37.
9 Mangsa [a] keur laloengsoer ti goe-
noeng, eta pada ditimbalan koe Jesoes,
hal pĕrkara noe geus katarendjo papa-
tjoewan oelah ditjaritakeun ka saha-
saha, kadjaba dimana Poetra manoesa
10 teh geus tanghi ti noe maraot. 'Ari eta
pilahir teh pada njatĕt dina ati, sarta
silih-tanja djeung batoerna, koemaha
11 tĕgĕsna tanghi ti noe maraot. 'Tidinja
pada naros ka andjeunna, kijeu pioen-
djoekna: Koemaha ari tjarek ahli-ahli
kitab mah, jen moedoe soemping heula
12 Elias? 'Ngawalon Jesoes, kijeu lahirna:
Geus katangtoean pisan eta Elias bakal
soemping heula, sarta ngadĕgkeun deui
saniskara. Djeung koemaha noe geus
dioengĕlkeun dina Kitab tina hal Poetra
manoesa? [b] koedoe pirang-pirang njan-
13 dang sangsara, sarta dihihina. 'Tatapi
kami ngalahir ka maraneh: Elias ĕng-
geus soemping tamah, ari eta djalma
geus pada ngalampahkeun ka dinja sa-
karĕp-karĕpna bae, sapĕrti pĕrkara noe
geus dioengĕlkeun dina Kitab.
*a* Mat. 17:9; Loek. 9:36. *b* Jĕs. 53:3.
14 Mangsa Jesoes soemping ka moerid-
moerid, ningali eta keur dirarijoeng koe
djalma loba, sarta aja ahli kitab mara-
15 doean. 'Sapada-harita eta sakabehna
djalma, barang narendjo ka Jesoes, pada
njĕblak; seug maroeroe ngadeuheusan,
16 sarta ngaroendjoengan. 'Geus kitoe Je-
soes mariksa ka ahli kitab teh: Madoe-
17 keun naon maraneh djeung eta? 'Pok
[a] sahidji djalma ti noe loba ngawang-
soel, kijeu pioendjoekna: Noen Goeroe!
simkoering geus ngabantoen poen anak
lalaki, soemĕdja disanggakeun ka an-
18 djeun; eta kaäsoepan soekma bisoe; 'sa-
rĕng di mana bae ditjĕkĕlna koe soekma
teh, eta dirĕrĕdjet, seug ngaboedah, bari
kĕkĕrotan hoentoena, sarta beuki nga-
bĕgangan. Simkoering geus poepoelih ka
moerid andjeun, nĕda dipangka-loewar-
keun soekma teh, nanging teu barisa-
19 eun. 'Ladjĕng Jesoes ngalahir, kijeu la-
hirna ka darinja: Eh, bangsa noe teu
pĕrtjaja! sabaraha pililaeunana deui ka-
mi koedoe ngareudjeungan ka maraneh?
sabaraha lilana deui kami koedoe sabar
ka maraneh teh? Geura ka-dijeukeun bae
20 eta teh ka kami. 'Gantjangna disangga-
keun. Ana nendjo ka Jesoes, pada-harita
diboentang-banting koe soekma teh,
bloeg laboeh kana taneuh gĕdĕbag-gĕdĕ-
21 boeg, sarta ngaboedah. 'Jesoes ladjĕng
mariksa ka bapana: Geus sabaraha la-
wasna eta kataradjang kitoe teh? Ari
oendjoekanana: Soemoehoen, ti boeboe-
22 dakna. 'Malah geus rĕmĕn pisan koe
soekma digoebroeskeun kana seuneu,
kana tjai nja kitoe deui, ngarah tiwasna.
Manawi andjeun ijasa, moegi-moegi aja
sih-piwĕlas ka simkoering sarĕng ka
poen anak, moegi maparin pitoeloeng.
23 'Lahiran Jesoes ka dinja: Lamoen maneh
bisa pĕrtjaja; [b] ari djalma noe pĕrtjaja
24 mah saniskara oge beunang bae. 'Harita
keneh bapa eta boedak mioendjoek sarta
bĕdas, bari ragragan tji-mata, kijeu pi-
oendjoekna: Noen Goesti! simkoering
pĕrtjaja pisan; moegi noeloeng kana ka-
25 teu-pĕrtjajaän simkoering. 'Ari katingali
koe Jesoes djalma-djalma moeroeboel,
enggal soekma nadjis teh disaoeran,
kijeu lahirna ka dinja: Eh, soekma nja
bisoe nja torek! kami nitah ka maneh,
geura ka loewar ti boedak, sarta oelah
26 njoeroep-njoeroep deui ka dinja. 'Geus
kitoe soekma teh djĕdjĕritan, sarta boe-
dak hantĕm bae diboentang-banting,
bari toeloej ka loewar. Ari boedak teja
kawas paeh bae, wani tjĕk noe reja mah
27 geus ninggal. 'Tidinja koe Jesoes ditjan-
dak leungeunna, sarta dihoedangkeun;
28 neut toeloej hoedang. 'Mangsa Jesoes
geus soemping ka imah, ditaros koe
moerid ngan sabatoer-batoerna bae:
Koemaha noe mawi simkoering mah
29 hanteu bisa ngaloewarkeun eta teh? 'La-
hiranana ka darinja: Ari bangsa eta
mah hanteu aja noe matak ka loewar,
ngan koe lantaran nĕnĕda reudjeung
poewasa. *a* Mat. 17:14; Loek. 9:38. *b* p. 11:23.
30 Ladjĕng arangkat ti dinja, [a] ngaliwat

ka Galilea; ari kërsa Jesoes [b] oelah aja
31 noe nganjahoankeun. 'Sababna keur
ngawoeroek ka moerid-moeridna; ari la-
hiranana ka dinja: [c] Poetra manoesa teh
bakal diselehkeun ka leungeun djalma-
djalma, sarta koe eta toeloej dipaehan;
dĕmi sanggeusna dipaehan, pitanghieun
32 deui di poë noe katiloe. 'Ari moerid
[d] hanteu pisan ngahartieun ka pilahir
bijeu; arek naros da aladjriheun.

*a* Mat. 17:22. *b* p. 7:24. *c* p. 8:31; 10:32. *d* Loek. 18:34.

33 Geus kitoe dongkap ka Kapernaoem.
Sasoempingna ka boemi, [a] ladjĕng Jesoes
mariksa ka moerid-moerid: Marĕboet-
keun pĕrkara naon maraneh di djalan?
34 'Dĕmi eta rarepeh bae; sababna noe dipa-
rĕboetkeun teh djeung batoer di djalan,
nja eta noe mana teja noe pangoentjoelna.
35 'Ladjĕng Jesoes linggih; anoe doewa wĕ-
las teja seug disaoer, sarta dilahiran
kijeu: [b] Satijap-tijap djalma hajang ti
heula, tangtoe bakal pangpandeurina ti
sakabeh, sarta djadi badegana noe saka-
36 beh. 'Tidinja njandak hidji boedak leu-
tik, diteundeun di tĕngah-tĕngah moerid,
sarta [c] dirangkoel, seug bari ngalahir ka
37 maranehanana: 'Saha-saha noe ngakoe
ka sahidji boedak leutik tjara kijeu, tina
sabab djĕnĕngan kami, nja eta djalma
ngakoe ka kami; sarta ari noe ngakoe
ka kami, nja eta ĕnjana mah lain ngakoe
ka kami, istoening ngakoe ka noe geus
miwarang kami. *a* Mat. 18:1; Loek. 9:46. *b* p. 10:43. *c* p. 10:16.

38 Pok [a] Johannes oendjoekan, kijeu pi-
oendjoekna: Noen Goeroe! simkoering
geus pada nendjo hidji djalma, noe nga-
loewarkeun setan-setan koe njĕbat djĕ-
nĕngan andjeun; doepi eta hanteu miloe
ngiring; ari koe simkoering sadaja di-
geunggeureuhkeun, doemeh hanteu mi-
39 loe ngiring. 'Dĕmi lahiran Jesoes: Eta
oelah digeunggeureuhkeun; [b] karana
hanteu aja djalma njijeun kamatihan
koe njĕboet djĕnĕngan kami, seug tereh-
40 tereh ngoepat diri kami. 'Karana [c] ari
noe teu ngalawan ka oerang, nja eta
41 ngabantoean. 'Karana [d] saha-saha ka
maraneh mere nginoem tjai saloemoer,
tina sabab djĕnĕngan kami, sapedah ma-
raneh anoe Kristoes, satĕmĕnna kami
ngalahir ka maraneh, eta hamo loepoet
42 gandjaranana. 'Djeung [e] saha-saha noe
matak titadjong ka ijeu salah-sahidji
noe laleutik, noe pĕrtjaja ka kami, eta
djalma mĕnding keneh dibangbaloehan
koe batoe panggilingan beuheungna,
43 toeloej dibalangkeun ka laoet. 'Djeung
deui [f] oepama leungeun maneh matak
titadjong ka maneh teh, geura potong.
Mĕnding maneh asoep kana hiroep bari
boentoeng, ti batan boga doewa leu-
ngeun, asoep ka naraka, kana seuneu
44 noe teu beunang dipareuman; 'di dinja
bilatoengna hanteu paeh, seuneuna han-
45 teu pareum. 'Sarta oepama soekoe ma-
neh matak titadjong ka maneh teh,
geura potong. Mĕnding maneh asoep ka-
na hiroep bari dejog, ti batan boga doewa
soekoe, dialoengkeun ka naraka, kana
46 seuneu noe teu beunang dipareuman; 'di
dinja bilatoengna hanteu paeh, seuneuna
47 hanteu pareum. 'Kitoe deui [g] oepama
panon maneh matak titadjong ka ma-
neh teh, geura tjoplokkeun. Mĕnding
maneh asoep kana karadjaän Allah boga
panon ngan sabeulah, ti batan boga
doewa panon, dialoengkeun kana seuneu
48 naraka; 'di dinja bilatoengna hanteu
49 paeh, seuneuna hanteu pareum. 'Karana
hidji-hidji djalma koedoe dioejahan koe
seuneu, sarta [h] saban-saban koerban
50 koedoe dioejahan koe oejah. 'Ari [i] oejah
teh hade; tatapi lamoen oejah laäs pang-
setna, dek make naon maraneh soepa-
jana sina sarian deui? Masing [j] boga
oejah di djĕro diri maraneh, sarta [k] koe-
doe sing rapih djeung batoer.

*a* Loek. 9:49. *b* 1 Kor. 12:3. *c* Mat. 12:30. *d* Mat. 10:42. *e* Mat. 18:6. *f* Mat. 5:30. *g* Mat. 5:29. *h* 3 Moesa 2:13. *i* Loek. 14:34. *j* Kol. 4:6. *k* Roem 12:18.

## PASAL 10.

Ladjĕng [a] Jesoes djĕngkar ti dinja,
soemping ka wĕwĕngkĕran Joedea,
djalanna ka peuntaseun tji Jordan. Tidi-
nja djalma-djalma koempoel deui ngada-
reuheusan, sarta sakoemaha adat-bijasa
andjeunna, eta pada diwoeroek deui.
2 'Geus kitoe ahli parisi ngadareuheusan,
sarta naros ka Jesoes, djalma kawidian
njĕrahkeun pamadjikan atawa hanteu;
3 ari karĕpna ngadodja. 'Ngawalon Jesoes,
kijeu lahirna ka eta djalma: Koemaha
noe geus didawoehkeun ka maraneh koe
4 Moesa? 'Ari pihatoerna: [b] Moesa geus
ngawidian noeliskeun soerat panalak,

5 seug toeloej disĕrahkeun. 'Ngalahir deui
Jesoes, kijeu lahirna: Ari Moesa, noe
matak noeliskeun dawoehan kitoe pi-
keun maraneh, tina sabab kateuasan
6 hate maraneh; 'dĕmi ti mimitina nga-
djadikeun doenya, eta koe Allah dida-
7 mĕl hidji lalaki hidji awewe. 'Koe sabab
eta, djalma bakal ninggalkeun indoeng-
bapana, toeloej ngarakĕtan ka pamadji-
8 kanana; 'ari eta doewanana bakal djadi
sadaging; anoe matak geus hanteu doe-
9 wa, istoening ngan sadaging bae. 'Mana-
na noe geus dirangkĕpkeun koe Allah,
10 oelah dipisahkeun koe djalma. 'Ari di
imah moerid-moeridna pada naroskeun
11 deui eta pĕrkara. 'Lahiran Jesoes ka
moerid: Saha-saha noe njĕrahkeun pa-
madjikanana, toeloej ngawin ka noe
sedjen, eta hoekoemna mangranjedkeun.
12 'Djeung oepama awewe pĕgat ti salaki-
na, toeloej lakian ka noe sedjen, eta hoe-
koemna ngaranjed. *a* Mat. 19 : 1. *b* 5 Moesa 24 : 1.

13 Toeloej [a] aja noe njaranggakeun ba-
roedak leutik ka Jesoes, soepaja koe
andjeunna [b] moegi diragap; dĕmi noe
njaranggakeun koe moerid-moerid di-
14 hoelag. 'Barang ningali kitoe, Jesoes
bĕndoe, sarta moerid dilahiran kijeu:
Eta baroedak sina njalampeurkeun ka
kami, oelah dipĕgatan; karana nja anoe
kitoe ngabogaän karadjaän Allah teh.
15 'Satĕmĕnna, kami ngalahir ka maraneh:
[c] Saha-saha noe hanteu narima kana
karadjaän Allah, tjara koe boedak leutik
ditarimakeunana, eta moal piasoepeun
16 ka djĕrona. 'Ladjĕng koe andjeunna [d]
pada dirangkoel, sarta ditaroempangan
panangan, dibĕrkahan. *a* Mat. 19 : 13; Loek. 18 : 15. *b* p. 8 : 22. *c* Mat. 18 : 3. *d* p. 9 : 36.

17 Barang Jesoes djĕngkar ka djalan,
[a] djĕboel hidji djalma noe ngadeuheu-
san; toeloej tapak-toeoer di pajoeneu-
nana, sarta naros ka andjeunna kijeu:
Noen, Goeroe anoe sae! simkoering koe-
doe migawe naon, soepaja kawaris hi-
18 roep noe langgĕng? 'Ari lahiran Jesoes
ka eta djalma: Naha maneh mana njĕ-
boetkeun hade ka kami? Hanteu aja noe
19 hade, ngan hidji bae, nja Allah. 'Maneh
geus njaho kana timbalan kijeu teja: Ma-
neh oelah ngaranjed; maneh oelah ma-
ehan; maneh oelah maling; maneh oelah
mitĕnah; maneh oelah njijeun karoegian
ka saha bae; koedoe masing hormat ka
20 bapa sarta ka indoeng.'Ngawangsoel djal-
ma teh, kijeu pioendjoekna: Noen Goeroe!
nja eta pisan sadajana noe diëstikeun koe
21 simkoering ti boeboedak. 'Ladjĕng eta
teh dipĕlĕng koe Jesoes, sarta djadi asi-
heun ka dinja; ari lahiranana: Aja hidji
deui kakoerangan maneh: geura bral
balik, djoewalan sakabeh babandaän
maneh, geus kitoe bikeunan ka noe ma-
riskin; maneh teh tangtoe boga radja-
brana di sawarga; tidinja maneh ka
dijeu, toeloej ngiring ka kami, [b] bari
22 manggoel kai-dipalang.'Dĕmi eta djalma
kabingoengan tina pilahir kitoe, toeloej
bae moelang bari nalangsa; karana loba
pisan barang-barangna. *a* Mark. 19 : 16; Loek. 18 : 18. *b* Mat. 10 : 38.

23 Tidinja Jesoes roeroet-reret, [a] sarta
ngalahir ka moerid-moeridna: Nja hese
djalma noe boga banda dek asoep kana
24 karadjaän Allah. 'Ari moerid-moerid ha-
reraneun tina pilahir andjeunna noe ki-
toe. Dĕmi Jesoes ngalahir deui, kijeu
lahirna ka darinja: Eh baroedak! hese
pisan [b] djalma noe ngandĕl ka banda,
dek asoep kana karadjaän Allah teh.
25 'Eta leuwih babari onta montjor kana
lijang djaroem, ti batan anoe beunghar
26 asoep kana karadjaän Allah mah. 'Dĕmi
moerid teh pada tambah hareugeueun,
sarta ngaromong kijeu djeung batoerna:
Lamoen kitoe mah, saha atoeh anoe
27 pisalamĕteun? 'Ari koe Jesoes pada di-
pĕlĕng, sarta bari ngalahir: Di lĕbah
djalma eta teh moestahil, tatapi di Allah
mah hanteu; karana moenggoeh di Allah
28 mah saniskara oge ijasaeun.'Pok Petroes
oendjoekan: Simkoering mah geus pada
ninggalkeun ka saniskantĕn, sarĕng toe-
29 loej ngiring ka andjeun. 'Ngawalon Je-
soes, kijeu lahirna: Satĕmĕnna, kami
ngalahir ka maraneh: taja pisan djalma
noe geus ninggalkeun imah, atawa doe-
loer lalaki, atawa doeloer awewe, atawa
bapa, atawa indoeng, atawa pamadjikan,
atawa anak, atawa lahan, [c] tina sabab
30 kami sarta tina sabab Indjil, 'anoe moal
pinampaeun deui saratoes patikĕlaneun,
di djaman ajeuna imah, djeung doeloer
lalaki, djeung doeloer awewe, djeung
indoeng, djeung anak, djeung lahan,
sarta djeung dikanijaja; ari mĕngke di
aherat mah hiroep noe langgĕng teja.
31 'Tatapi loba djalma noe pangheulana

bakal djadi pangpandeurina; ari noe
pangpandeurina bakal djadi pangheu-
lana. *a* Mat. 19 : 23. *b* Sil. 11 : 28. *c* p. 8 : 35.
32 Dĕmi harita eukeur di djalan, [a] nga-
djoegdjoeg ka Jĕroesalem; ari Jesoes
angkatna ti heula; sarta moerid-moerid
heraneun, pada ngiring bari rarisieun.
Tidinja noe doewa wĕlas teh koe Je-
soes ditjandak deui sasarĕngan, bari
ditjarijosan sakoer anoe pinjorangeun
33 ka salira andjeunna, 'kijeu: Masing njaho,
ajeuna oerang leumpang ka Jĕroesalem,
sarta Poetra manoesa bakal diserenkeun
ka para panghoeloe agoeng, djeung ka
ahli-ahli kitab; ari koe eta bakal di-
hoekoem paeh, sarta toeloej diselehkeun
34 ka oerang kapir; 'djeung bakal koe eta
diparojok, sarta dirangket, djeung di-
tjaridoehan, geus kitoe toeloej dipae-
han; dĕmi di poë noe katiloe tanghi deui.
*a* Mat. 20 : 17; Loek. 18 : 31.
35 Geus kitoe [a] Jakoboes djeung Johannes,
poetra Sĕbĕdeoes teja, ngadareuheus
ka Jesoes, kijeu oendjoekanana: Noen
Goeroe! simkoering hajang moegi dida-
mĕl koe andjeun, sakoemaha noe rek
disoehoenkeun koe simkoering ka an-
36 djeun. 'Ari lahiranana ka dinja: Kaha-
jang maraneh teh dikoemahakeun koe
37 kami? 'Ari pioendjoékna: Simkoering
moegi diwidian bade dijoek noe hidji
ti tĕngĕneun, noe hidji deui ti kiwaeun
38 andjeun, dina kamoeljaän andjeun. 'Dĕ-
mi Jesoes ngalahir ka dinja: Maraneh
hanteu njaho ka noe dipikahajang koe
maraneh teh. Koemaha maraneh ka-
doega nginoem loemoer, noe diinoem
koe kami, sarta dibanjoean koe pang-
39 banjoe, noe dibanjoekeun ka kami? 'Ari
pioendjoekna: Soemoehoen, simkoering
kijat. Lahiran Jesoes ka darinja: Ènja
maraneh teh bakal nginoem loemoer,
noe diinoem koe kami, kitoe deui bakal
dibanjoean koe pangbanjoe, noe diba-
40 njoekeun ka kami; 'tatapi ari dijoek
kentja-katoehoeëun kami mah, lain pi-
pĕrnaheun kami ngidinan; ari pibeu-
nangeunana teh nja koe noe geus di-
41 tjawisan. 'Barang kadenge koe noe sa-
poeloeh, toeloej ngarewaeun ka Jakoboes
42 djeung Johannes. 'Ari koe Jesoes pada
disaoer, sarta dilahiran kijeu: Eta ma-
raneh geus njaho, jen anoe diakoekeun
radja sagala bangsa, pada marentah ka
sabangsa-bangsana, sarta gĕgĕdenna pa-
43 da njangking kawasa ka dinja. 'Tatapi
lĕbah maraneh mah oelah kitoe pĕtana;
bĕnĕrna [b] saha-saha di lĕbah maraneh
anoe hajang gĕde, eta koedoe koema-
44 woela ka maraneh; 'djeung [c] saha-saha
di lĕbah maraneh anoe hajang pangheu-
lana, eta koedoe ngabadega ka saka-
45 beh. 'Sapĕrti Poetra manoesa ge pang-
soempingna lain malar dikawoelaän, is-
toening soepaja ngawoela, sarta njĕrah-
keun njawana pikeun panĕboes djalma
loba. *a* Mat. 20 : 20. *b* p. 9 : 35. *c* Loek. 9 : 48.
46 Ladjĕng [a] saroemping ka Jĕriho. Ari
keur mangsa Jesoes boedal ti Jĕriho,
diiring koe moerid-moeridna, sarta koe
djalma loba katjida, beh anak Timeoes,
ngaran Bar-Timeoes noe lolong, dijoek
47 di sisi djalan bĕrmaen. 'Barang nga-
denge jen aja Jesoes, [b] oerang Nasaret,
seug sasambat, kijeu pokna: Noen Je-
soes, Poetra Dawoed! moegi aja sih-
48 piwĕlas ka diri koering. 'Ari maneha-
nana teh reja noe njaram, sina repeh;
tatapi anggoer beuki ngahantĕm sasam-
batna: Noen, Poetra Dawoed! moegi aja
49 sih-piwĕlas ka diri koering. 'Ladjĕng
Jesoes liren, timbalanana eta djalma
koedoe ditjĕloekan. Seug pada njĕloekan
ka noe lolong teh, bari ngaromong ka
dinja: Masing gĕde hate, geura indit,
50 maneh disaoer! 'Toeloej eta ngoetjoel-
keun haroedoemna, neut indit, seug
51 ngadeuheusan ka Jesoes. 'Ngalahir Je-
soes, kijeu lahirna ka dinja: Kahajang
maneh teh dikoemahakeun koe kami?
Ari pioendjoek noe lolong teh: Noen,
[c] Raboeni! moegi koering bisa nendjo.
52 'Lahiran Jesoes ka dinja: Geura moe-
lang bae, [d] maneh geus ditoeloeng koe
kapĕrtjajaän maneh. Harita keneh ge
nendjo, seug toeloej ngiring ka Jesoes
di djalan. *a* Mat. 20 : 29; Loek. 18 : 35. *b* p. 1 : 9.
*c* Joh. 20 : 16. *d* p. 5 : 34.

## PASAL 11.

Mangsa [a] geus dareukeut ka Jĕroesa-
lem, pĕlĕbah Bet-Page djeung Bet-
Ania, di goenoeng Djetoen, ladjĕng Jesoes
2 miwarangan doewa moerid; 'ari lahi-
ranana ka eta kijeu: Bral geura leum-
pang ka desa noe di hareupeun; barang
asoep ka dinja, harita tangtoe manggih
hidji anak kalde ditjangtjang, tatjan

aja noe noempakan inja; nja eta koe-
3 doe dilaän, seug bawa. 'Oepama aja noe
ngomong ka maraneh: Koe naon mi-
lampah kitoe? koedoe poepoelihkeun,
jen eta rek dianggo koe Goesti; tan-
wande harita ge diijangkeun ka dijeu.
4 'Tidinja bral eta leumpang, seug ka-
panggih anak kalde teh, ditjangtjang
deukeut panto, di loewar dina loeloe-
5 roeng; pek dilaän. 'Ari djalma noe na-
rangtoeng di dinja sawareh ngomong
ka moerid teh: Koe naon maraneh,
noe matak ngalaän eta anak kalde?
6 'Toeloej moepoelihkeun ka eta djalma
sakoemaha timbalan Jesoes teja; ari
7 koe eta teh tidinja diantĕp bae. 'Geus
kitoe anak kalde teh koe moerid di-
toengtoen ka Jesoes, sarta diroengkoep
koe papakeanana; ladjĕng koe Jesoes
8 dititihan. 'Sarta reja djalma noe nga-
lamparkeun papakeanana di djalan; ari
noe sawareh naroetoehan palapah tina
tangkal-tangkal, dipake ngaroengkoe-
9 pan djalan. 'Ari djalma noe leumpang
ti pajoeneun djeung noe ti poengkoe-
reun pada soerak, kijeu pokna: Hosanna!
Sing salamĕt anoe soemping koe pa-
10 djĕnĕngan Pangeran! 'Sing salamĕt [b]
karadjaän Dawoed, rama oerang, noe
dongkap koe padjĕnĕngan Pangeran!
11 Hosanna di ĕnggon loehoer! 'Geus kitoe
Jesoes soemping ka Jĕroesalem, ladjĕng
lĕbĕt ka djĕro kabah; dĕmi sakabehna
geus diidĕr ditingalian, seug andjeunna
ka loewar deui, doemeh geus boerit;
ladjĕng angkat ka Bet-Ania, diiring koe
noe doewa wĕlas teja.

*a* Mat. 21 : 1; Loek. 19 : 29. *b* 2 Sam. 7 : 12, 16.

12 Ari [a] isoekna, waktoe arangkat ti Bet-
13 Ania, andjeunna palajeun toewang. 'Beh
ti kadjaoehan ningali hidji tangkal kon-
dang noe daoenan; ladjĕng dideukeutan,
soegan mĕndak aja dahareunana. Dĕmi
geus dongkap ka dinja, teu mĕndak
ngan woengkoel daoen bae; karana han-
14 teu oesoem kondang. 'Geus kitoe Jesoes
ngalahir, kijeu lahirna ka eta: Hamo
aja deui noe ngahakan boewah maneh
salalanggĕngna! Ari moerid-moeridna
pada ngadenge pilahir kitoe. *a* Mat. 21 : 18.
15 Ladjĕng saroemping ka Jĕroesalem.
[a] Sanggeusna Jesoes lĕbĕt ka djĕro ka-
bah, seug mimiti ngaboedalkeun sakoer
noe djoewal-beuli di djĕro kabah; ari
medja-medja toekang naroekeuran doe-
wit djeung pangdijoekan sakoer noe
ngadjaroewal djapati koe andjeunna di-
16 balik-balikkeun; 'sarta teu ngidinan aja
noe mawa parabot djalan ka djĕro ka-
17 bah. 'Toeloej ngawoeroek, kijeu lahirna
ka darinja: Lain geus dioengĕlkeun dina
Kitab: [b] Gĕdong kami bakal disĕboet-
kĕun gĕdong paragi nĕnĕda pikeun sa-
kabehna bangsa? dĕmi koe maraneh
18 mah [c] didjijeun goeha begal. 'Ari ahli-
ahli kitab djeung para panghoeloe agoeng
ngadarenge eta pilahir, sarta toeloej na-
rejangan djalan dek maehan ka Jesoes;
karana rarisieun koe andjeunna, doemeh
sakabehna djalma pada hareugeueun
19 koe piwoeroekna.'Geus boerit, andjeunna
ka loewar ti nagara. *a* Mat. 20 : 12;
Loek. 19 : 45. *b* Jĕs. 56 : 7. *c* Jĕr. 7 : 11.

20 Barang ngaliwat isoek-isoek, katari-
ngali tangkal kondang teja geus garing
21 ti sĕmĕt akarna. 'Ari Petroes ras ingĕ-
teun; seug oendjoekan ka Jesoes: Toeh,
Rabi! tangkal kondang, noe disapa koe
22 andjeun teja, garing. 'Ngawalon Jesoes,
kijeu lahirna ka darinja: Sing pĕrtjaja
23 ka Allah! 'Karana satĕmĕnna, kami
ngalahir ka maraneh: [a] saha-saha ngo-
mong ka ijeu goenoeng: Geura djoeng,
ngoentjloengkeun maneh ka laoet! sarta
hanteu tjangtjaja dina hate, estoe pĕr-
tjaja, jen saomonganana teh bakal djadi,
eta tangtoe tinĕkanan saomonganana.
24 'Koe sabab eta, kami ngalahir ka ma-
raneh: [b] saniskara noe disoehoenkeun
koe maraneh dina panĕda, sing pĕrtjaja
jen bakal katampa koe maraneh; ari
25 kitoe mah tangtoe tinĕkanan. 'Djeung
samangsa maraneh marĕk nĕnĕda, moen
boga kangewa ka hidji djalma, [c] geura
hampoera, soepaja Rama maraneh, anoe
linggih di sawarga, kitoe deui ngaham-
26 poera kana kasalahan diri maraneh. 'Sa-
balikna, ari maraneh hanteu ngaham-
poera mah, Rama maraneh, anoe linggih
di sawarga, kitoe keneh moal ngaham-
poera kana kasalahan diri maraneh.

*a* p. 9 : 23; Loek. 17 : 6. *b* Mat. 7 : 7; 21 : 22; Joh. 14 : 13; 16 : 23. *c* Mat. 5 : 23; 6 : 14.

27 Ladjĕng saroemping deui ka Jĕroe-
salem. [a] Mangsa Jesoes keur angkat-
angkatan di djĕro kabah, djĕboel para
panghoeloe agoeng djeung ahli-ahli ki-
tab sarta djeung para kokolot njalam-
28 peurkeun ka andjeunna, 'sarta misaoer

kijeu: Sampejan pangmidamĕl pĕrkara
kitoe teh koe kawasa naon? djeung saha
noe ngawasakeun ka sampejan, noe ma-
29 tak ngadamĕl kitoe teh? 'Ngawalon Je-
soes, kijeu lahirna ka eta teh: Malah
kaoela ge dek nanja sakĕtjap ka sa-
rampejan; tjoba geura walon ka kaoela;
ari kitoe mah kaoela ge sĕdja bebedja
ka sarampejan tina hal kawasa, noe
matak kaoela migawe pĕrkara kitoe.
30 'Ari pangbanjoe Johannes, asalna ti sa-
warga atawa ti manoesa? tjoba geura
31 walon ka kaoela. 'Geus kitoe eta ba-
dami djeung batoerna, kijeu pokna: Oe-
pama oerang ngadjawab: Ti sawarga,
meureun kijeu omongna: Lamoen kitoe
mah, koe naon mana hanteu pĕrtjaja
32 ka dinja? 'Ari dek ngadjawab: Ti ma-
noesa, da sijeun koe djalma-djalma; ka-
rana sakabeh pada ngakoe ka Johannes,
33 jen estoe nabi. 'Geus kitoe pada nga-
djawab, kijeu saoerna ka Jesoes: Doeka
teuing, kaoela mah teu njaho. Ngala-
hir Jesoes, kijeu lahirna ka darinja:
Lamoen kitoe mah kaoela ge moal nga-
bedjakeun ka sarampejan tina hal eta
kawasa, noe matak kaoela migawe pĕr-
kara kitoe. *a* Mat. 21 : 23; Loek. 20 : 1.

## PASAL 12.

Ladjĕng Jesoes ngalahir ka eta djalma
koe misil, kijeu: [a] Aja hidji djalma,
njijeun kĕbon anggoer, dipagĕr sakoe-
rilingna, djeung noegar njijeun bak pa-
mĕrĕsan anggoer, sarta njijeun papang-
goengan; toeloej eta kĕbon disewakeun
ka ahli-ahli ngĕbon, geus kitoe njaba
2 ka nagara sedjen. 'Dĕmi geus oesoemna,
nitahan hidji badega ka ahli ngĕbon
teja, pikeun nampa ti ahli ngĕbon tina
3 beubeunangan kĕbon anggoer. 'Ari koe
eta seug badega teh ditjĕkĕl bari di-
teunggeulan, sarta disina balik lengoh.
4 'Sanggeus kitoe nitahan deui ka dinja
hidji badega sedjen; dĕmi eta dibale-
dogan koe batoe sirahna, wani raraheut,
sarta disina balik, bejak dihinakeunana.
5 'Tidinja nitahan deui noe sedjen, toe-
loej dipaehan; djeung reja-reja deui sa-
djaba ti dinja; noe sawareh diteung-
geulan, noe sawareh deui dipaehan.
6 'Dĕmi eta boga keneh [b] hidji poetra
kaäsih; ahirna nja eta dititah ka dinja,
saoerna: Ari koe anak aing mah meu-
7 reun arisineun. 'Tatapi tjĕk ahli ngĕbon
teja, ngaromong djeung batoerna: Geu-
ning eta mah ahli-warisna; hajoe, oerang
paehan bae, ari warisanana adjang oe-
8 rang. 'Pek ditjĕkĕl, toeloej dipaehan,
ditotogkeun ka loewar ti kĕbon anggoer.
9 'Arí noe boga kĕbon anggoer teja bakal
koemaha? Tangtoe datang ngabasmi ka
eta ahli ngĕbon, ari kĕbon-anggoerna
tangtoe diselehkeun ka noe sedjen.
10 'Naha koe sarampejan malah noe kijeu
teja ge dina Kitab tatjan kaädji: Batoe
noe geus dipitjeun koe toekang njari-
jeun imah teh, nja eta pisan noe geus
11 didjadikeun pamageuh djoeroe; 'koe Pa-
ngeran eta dipĕtakeun kitoe teh, sarta
matak helok ka tetendjoan kaoela sa-
12 daja? 'Geus kitoe eta narejangan djalan
dek nangkĕp ka Jesoes, tatapi sijeuneun
koe djalma reja; karana geus pada ka-
soertieun, pangalahirkeunana Jesoes mi-
sil teja malindĕs ka daririna. Toeloej
bae arindit, Jesoes ditinggalkeun.
*a* Mat. 21 : 33; Loek. 20 : 9. *b* p. 1 : 11.

13 Tidinja [a] nitahan ka Jesoes sawareh
ahli parisi djeung djalma Herodes, soe-
paja sina ngaringkoes ka andjeunna koe
14 lahirna. 'Eta seug daratang, sarta ma-
rioendjoek ka andjeunna kijeu: Noen
Goeroe! simkoering geus pada tĕrang,
andjeun teh estoe pisan, sarĕng hanteu
padoeli ka saha-saha; karantĕn andjeun
hanteu ningal-ningal kana roepa djal-
ma, istoening ngawoeroekkeun djalan
Allah reudjeung sajaktosna. Koemaha,
widi njanggakeun oepĕti ka praboe, oe-
tawi hanteu? kĕdah njanggakeun sim-
koering teh, atanapi montong njangga-
15 keun? 'Ari Jesoes, doemeh oeningaeun
kana kapoera-poeraänana, ladjĕng nga-
lahir ka dinja kijeu: Naha maraneh wĕt
ngadodja ka kami? Tjik, kami geura
pangnjokotkeun wang dinar sahidji, soe-
16 paja kami nendjo. 'Geus kitoe eta njang-
gakeun. Ari lahiranana ka dinja: Saha
noe boga ijeu gambar djeung aksarana?
Wangsoelanana: Soemoehoen, praboe
17 teja. 'Ngalahir Jesoes, kijeu lahirna ka
dinja: Lamoen kitoe mah sanggakeun
ka praboe noe kagoengan praboe, ari
ka Allah noe kagoengan Allah. Dĕmi
eta teh pada heraneun ka andjeunna.
*a* Mat. 22 : 15; Loek. 20 : 20.

18 Geus kitoe djĕboel [a] aja ahli sadoeki

ngadareuheusan ka Jesoes; eta teh
omongna moal kijamat; toeloej nara-
ros ka andjeunna, kijeu oendjoekanana:
19 'Noen Goeroe! Moesa geus njĕratkeun
pikeun simkoering kijeu: Oepami aja
djalma paeh doeloerna, nilarkeun bodjo,
teu nilarkeun anak, doeloerna koedoe
kawin ka bodjo eta, soepaja ngajakeun
20 toeroenan pikeun doeloerna. 'Geus kitoe
aja toedjoeh djalma padoedoeloer ka-
beh; ari tjikalna seug gadoeh bodjo,
21 ana paeh teu nilarkeun toeroenan. 'Ti-
dinja awewe teh koe noe kadoewa di-
kawin; geus kitoe paeh deui, eta ge
teu nilarkeun toeroenan. Anoe katiloe
22 pon kitoe keneh. 'Toedjoehanana pada
ngawin ka dinja, sarta teu narilarkeun
toeroenan. Sanggeus eta sakabehna, seug
23 awewe teh paeh deui. 'Ari dina kijamat,
mangsa eta geus haroedang, awewe teh
pamadjikan anoe mana? karana noe
toedjoehan teh geus pada mirabi ka
24 dinja. 'Ladjĕng Jesoes ngawalon, kijeu
lahirna ka eta djalma: Lain kasaroeng
maraneh teh, bawaning hanteu nganja-
hokeun Kitab, kitoe deui kana kawa-
25 saning Allah? 'Karana mangsa geus hoe-
dang ti noe paraeh, moal ngawin, djeung
moal dikawinkeun; istoening tjara ma-
26 laikat di sawarga. 'Ari moenggoehing
djalma noe paraeh, jen bakal dihoedang-
keun deui, naha maraneh tatjan ngadji
dina kitab Moesa, jen di leuweung tjoe-
tjoek teja Allah ka Moesa ngandika,
kijeu pangandikana: Kami teh nja Allah
Ibrahim, Allah Ishak, sarta Allah Ja-
27 koeb? 'Ari Allah lain Allah anoe paraeh,
nja Allah anoe hariroep. Nandakeun
maraneh teh kasaroeng pisan.

*a* Mat. 22 : 23; Loek. 20 : 27.

28 Aja [a] hidji djalma, ahli kitab, noe
ngadengekeun hal papadoean tadi teja;
geus ngartieun, jen Jesoes lĕrĕs pisan
ngawalonna ka eta ahli sadoeki; toeloej
ngadeuheusan, sarta naros ka andjeunna:
Sadajana timbalan, noe mana noe pang-
29 oentjoelna? 'Ari walonan Jesoes ka dinja:
Anoe pangoentjoelna ti sakabeh timba-
lan nja kijeu: [b] Eh Israil! geura denge-
keun: ari Pangeran, Allah oerang teja,
30 nja Pangeran noenggal. 'Sarta [c] maneh
koedoe njaäh ka Pangeran, Allah ma-
neh, tĕroes reudjeung hate, tĕroes reu-
djeung njawa, tĕroes reudjeung akal,
sarta tĕroes djeung kakoewatan maneh.
Nja eta timbalan noe pangoentjoelna.
31 'Ari noe kadoewana nja saroewa bae
djeung eta, kijeu: Maneh koedoe njaäh
ka batoer maneh, sapĕrti ka diri sora-
ngan. Hanteu aja deui timbalan noe
32 gĕde ti batan eta. 'Pihatoer ahli kitab
teh ka Jesoes: Eta, Goeroe! lĕrĕs pisan;
jaktos sapilahir adjĕngan, jen Allah teh
noenggal; [d] hanteu aja deui djawi ti eta.
33 'Sarĕng ari njaäh ka Allah tĕroes reu-
djeung hate, tĕroes reudjeung akal, tĕ-
roes reudjeung njawa, tĕroes reudjeung
kakoewatan, sarawoeh njaäh ka batoer-
batoer sapĕrtos ka diri sorangan, [e] eta
teh langkoeng ti batan saniskantĕn koer-
ban doeroekan sarĕng koerban peun-
34 tjitan. 'Barang Jesoes tingalieun, jen eta
pintĕr ngadjawabna, ladjĕng ngalahir
ka dinja: Sampejan teh hanteu djaoeh
tina karadjaän Allah. Ti harita taja
hidji-hidji atjan noe wanieun naros deui
ka andjeunna.

*a* Mat. 22 : 34; Loek. 10 : 25. *b* 5 Moesa 6 : 4, 5. *c* 3 Moesa 19 : 18. *d* 5 Moesa 4 : 35. *e* 1 Sam. 15 : 22.

35 Mangsa keur ngawoeroek di djĕro
kabah, [a] Jesoes ngalahir, kijeu lahirna:
Koemaha tjarek ahli-ahli kitab, jen Kris-
36 toes teh poetra Dawoed? 'Kapan Da-
woed koe andjeun lantaran Roh Soetji
misaoer kijeu teja: Lahiran Pangeran
ka Goesti koering: Geura tjalik di ka-
toehoeëun kami, datang ka moesoeh-
moesoeh maneh koe kami didjijeun djo-
37 djodog pikeun soekoe maneh. 'Ari Da-
woed koe andjeun ka eta njĕboetkeun
Goesti; koemaha mana djadi poetrana?
Dĕmi djalma sarereja rarĕsĕpeun nga-
dengekeun ka Jesoes.

*a* Mat. 22 : 41; Loek. 20 : 41.

38 Tidinja Jesoes [a] ngalahir kijeu ka eta
djalma dina piwoeroekna: Masing hade-
hade diri maraneh koe ahli kitab; eta teh
bareuki ngalantoeng sarta make-make
djoebah, djeung sok hajangeun diaroen-
39 djoengan di pasar-pasar; 'kitoe deui ha-
jangeun dijoek panggirangna di masigit-
masigit, sarta dina hadjat-hadjatan nga-
rijoeng di ĕnggon noe pangoetamana.
40 'Nja koe eta diharakanan imah randa-
randa datang ka bejak, make pipinding
ngadoa lila. Noe kitoe teh bakal meu-
nang hoekoeman noe leuwih beurat.

*a* Mat. 23 : 2; Loek. 20 : 46.

41 Ladjĕng [a] Jesoes linggih majoenan

pĕti oewang, sarta ningalian djalma-
djalma pĕtana ngarasoepkeun doewit
ka djĕro eta pĕti; reja djalma noe ba-
leunghar pada ngasoepkeun doewit loba.
42 'Djeung datang hidji randa miskin, nga-
soepkeun retjeh doewa siki, djadi sa-
43 doewit. 'Geus kitoe Jesoes njaoer moe-
rid-moeridna, bari ladjĕng dilahiran
kijeu: Satĕmĕnna, kami ngalahir ka ma-
raneh: eta randa miskin teh ngasoep-
keunana doewit leuwih ti batan sakabeh
djalma, noe geus ngasoepkeun ka djĕro
44 eta pĕti oewang. 'Karana noe loba teh
ngasoepkeun tina nisabna; dĕmi eta mah
ngasoepkeun tina kawaloeratanana, sa-
boga-bogana, sakabeh rĕdjĕkina.

*a* Loek. 21 : 1.

## PASAL 13.

Mangsa [a] Jesoes ka loewar ti kabah,
seug moeridna saoerang oendjoekan:
Amboe, Goeroe, itoe tingali, aja batoe
2 sakitoe, sarĕng gĕdong sakitoe! 'Nga-
walon Jesoes, kijeu lahirna ka moerid
teh: Na eta gĕdong galĕde teh katendjo
koe maneh? Mĕngke batoe moal aja
noe diingkeun dina loehoer batoe deui,
noe teu bakal dibongkar.

*a* Mat. 24 : 1; Loek. 21 : 5.

3 Ari [a] keur mangsa Jesoes linggih di
loehoer goenoeng Djetoen, majoenan
kana kabah, seug Petroes, Jakoboes,
Johannes djeung Andreas, woengkoel
4 eta bae, pada naros ka andjeunna: 'Moe-
gi simkoering tjarijosan, eta pĕrkawis
teja iraha pijaktoseunana? sarĕng naon
alamatna pimangsaeunana eta sadaja
5 dongkap ka parantosna? 'Ladjĕng Je-
soes ngawalon ka eta moerid, kijeu la-
hirna: Masing ijatna, maraneh oelah
6 koengsi kasasabkeun koe djalma. 'Ka-
rana reja noe pidatangeun ngakoe-nga-
koe ngaran kami, pokna: Nja aing Kris-
toes teh; sarta loba pisan noe bakal
7 kasasabkeun koe eta. 'Sarta samangsa
maraneh ngadenge tina hal pĕrang-pĕ-
rang, djeung bedja tina hal pĕrang, poma
oelah rek reuwas: karana eta teh koedoe
boekti; tatapi ari panoengtoengan mah
8 tatjan. 'Karana bangsa bakal mĕrangan
ka bangsa deui, djeung karadjaän ka
karadjaän deui; sarta bakal aja lini di
sedjen-sedjen ĕnggon, djeung bakal aja
patjĕklik djeung karoesoehan. Ari eta
9 teh pĕrkara mimiti sangsara. 'Tatapi
ari maraneh teh sing ngadjaga diri;
[b] karana djalma bakal pada njelehkeun
maraneh ka paragĕman rad, djeung ba-
kal dirarangket maraneh teh dina ma-
sigit-masigit; djeung didareuheuskeun ka
pajoeneun goepĕrnoer-goepĕrnoer sarta
radja-radja, tina sabab kami, pikeun
10 djadi saksi ka darinja. 'Ari [c] Indjil teh
koedoe dioewarkeun heula ka sakabehna
11 bangsa. 'Dĕmi [d] samangsa maraneh di-
iringkeun arek diselehkeun, poma oelah
salĕmpang samemeh prak koe pĕtana
pingomongeun, sarta oelah dipikiran;
ari noe dipaparinkeun ka maraneh dina
waktoe harita, nja eta koedoe omong-
keun; karana lain maraneh anoe ngo-
12 mong teh, istoening Roh Soetji. 'Ari [e]
doeloer bakal njelehkeun doeloerna sina
dipaehan, nja kitoe deui bapa njeleh-
keun anakna; ari anak-anak bakal nga-
bahaän ka kolot-kolotna, sarta maehan.
13 'Djeung maraneh bakal dipikageuleuh
koe sakabeh, tina sabab djĕnĕngan kami.
Dĕmi saha-saha noe koekoeh nĕpi ka
panoengtoengan, tangtoe pisalamĕteun.

*a* Mat. 24 : 3; Loek. 21 : 7. *b* Mat. 10: 17. *c* p. 16:15.
*d* Mat. 10 : 19; Loek. 12 : 11; 21 : 14. *e* Mik. 7 : 6.

14 Ari [a] samangsa koe maraneh katendjo
geuleuhing karoeksakan, noe dilahirkeun
koe nabi Daniël teja, nangtoeng di noe
lain pĕrnah (eta noe ngadji masing ngi-
ngĕtkeun): didinja djalma noe araja di
Joedea koedoe maroeboes ka pigoe-
15 noengan. 'Anoe aja dina hateup imah,
poma oelah toeroen ka djĕro imah, djeung
oelah rek asoep njokot naon-naon ti
16 djĕro imahna. 'Ari noe keur aja di kĕbon,
poma oelah rek moelang njokot papa-
17 kean. 'Tatapi pitjilakaeun anoe rareu-
neuh djeung noe njaroesoean dina mangsa
18 harita! 'Ari noe koedoe ditĕda, soepaja
eta pikaboereun maraneh teja moegi
19 oelah ninggang di oesoem tiris. 'Karana
[b] nja dina mangsa harita bakal aja ka-
soekĕran, sakoemaha noe tatjan kaso-
rang ti mimitina dadamĕlan beunang
ngadamĕl Allah, tĕpi ka ajeuna; djeung
20 moal pikasorangeun deui. 'Sarta saoe-
pama eta mangsa teja koe Pangeran
hanteu dirijoetkeun mah, saniskara da-
ging oge hamo aja noe pirahajoeëun;
satĕgĕsna tina sabab djalma kapilih, anoe
beunang Pangeran milih teja, noe matak
21 bakal dirijoetkeun eta mangsa teh. 'Dina

waktoe harita, oepama aja noe ngomong
ka maraneh: Tah, Kristoes teh aja di
dijeu! atawa: Toeh, di ditoe! poma oelah
22 rek pĕrtjaja. 'Karana piajaeun Kristoes
paralsoe djeung nabi paralsoe, sarta ba-
kal njijeun tanda-tanda djeung moedji-
djat-moedjidjat; saoepama beunang mah,
sanadjan djalma noe beunang milih ge
23 dek disasabkeun. 'Tatapi ari maraneh
teh masing ijatna; tah, koe kami geus
dilahirkeun ti heula ka maraneh.

[a] Mat. 24 : 15; Loek. 21 : 20. [b] Dan. 12 : 1.

24 Dĕmi [a] samantas kasoekĕran mangsa
harita teja, toeloej panon-poë soerĕm,
25 boelan teu bidjil tjahjana. 'Ari bentang
maroeragan ti langit, sarta kakoewatan
26 di langit teh gendjlong. 'Nja didinja
djalma bakal narendjo Poetra manoesa
teh keur soemping [b] toenggang mega,
bari gĕde kawasana djeung kamoelja-
27 anana. 'Tidinja bakal miwarangan ma-
laikatna, sarta ngoempoelkeun djalma
beunang milih andjeunna tina opat mad-
hab, ti toengtoeng boemi nĕpi ka toeng-
toeng langit.

[a] Mat. 24 : 29; Loek. 21 : 25. [b] p. 14 : 62.

28 Geura [a] arapalkeun ijeu misil ka tang-
kal kondang: samangsa geus ĕmoj da-
hanna, djeung rĕnoeng daoenna, mara-
neh pada njaho, jen geus deukeut oesoem
29 panas. 'Nja kitoe deui maraneh, samang-
sa narendjo pĕrkara teja baroekti, koe-
doe nganjarahokeun, jen geus deukeut,
30 aja di hareupeun panto. 'Satĕmĕnna,
kami ngalahir ka maraneh, ijeu bangsa
ajeuna moal waka euweuh, samemeh
nĕpi kana boektina sakabeh pĕrkara
31 teja.'Langit djeung boemi bakal euweuh,
ari piwoeroek kami mah moal datang ka
32 euweuh. 'Tatapi ari poëna djeung wak-
toena mah taja hidji-hidji atjan noe nja-
ho, sanadjan malaikat noe araja di sa-
warga, dalah Poetra oge hanteu, [b] ngan
33 Rama bae. 'Masing ijatna, [c] koedoe pada
njaring sarta nĕnĕda; karana maraneh
34 hanteu njaho di pimangsaeun eta. 'Oepa-
ma tjara hidji djalma njaba ka nagara
sedjen, imahna ditinggalkeun, badega-
badegana dikawasakeun, ditangtoekeun
sagawena-sagawena, ari toekang ngadja-
35 ga panto dititah njaring. 'Manana koe-
doe njararing; karana maraneh hanteu
njaho, noe boga imah teh iraha pidata-
ngeunana, [d] wantji boerit, atawa tĕngah
peuting, atawa kongkorongok hajam,
36 atawa isoek-isoek. 'Bisi kaboeroe da-
tang, maraneh kasampak keur hareës.
37 'Sarta noe koe kami dilahirkeun ka ma-
raneh, nja eta koe kami dilahirkeun ka
sakabeh: koedoe pada njaring.

[a] Mat. 24 : 32; Loek. 21 : 29. [b] Lal. 1 : 7. [c] Mat. 25 : 13; Loek. 12 : 40. [d] Loek. 12 : 38.

## PASAL 14.

Ari [a] kaheuleutan koe doewa poë deui
rek paska djeung pesta [b] roti teu
ragian; sarta para panghoeloe agoeng
djeung ahli-ahli kitab pada nejangan
djalan dek nangkĕp ka Jesoes make
2 akal, sarta rek dipaehan. 'Tatapi ari
salaoerna: Oelah keur dina pesta, bisi
matak roesoeh djalma-djalma.

[a] Mat. 26 : 1; Loek. 22 : 1. [b] 2 Moesa 12 : 15.

3 Ari [a] keur mangsa Jesoes aja di Bet-
Ania, di boemi Simon noe lepra teja, wak-
toe andjeunna keur ngarijoeng toewang,
datang hidji istri, njandak hidji boeli-
boeli, eusina minjak nardoes noe toelen,
sarta gĕde hargana; eta boeli-boeli teh
seug dipeupeuskeun, ari eusina toeloej
4 dikoetjoerkeun ka mastaka Jesoes. 'Ari
djalma noe aja di dinja sawareh ngare-
waeun dina pikirna, pokna: Koe naon
eta minjak mana dihamboer-hamboer
5 kitoe? 'Karana minjak teh saoepama
didjoewal, tangtoe pajoe leuwih tina
tiloe ratoes dinar, baris sidĕkahkeuneun
ka noe marariskin. Toeloej pada nga-
6 geuri ka eta istri. 'Dĕmi Jesoes ngalahir:
Ingkeun bae; naha maraneh ngopenan
ka awewe teh? Geus ngalampahkeun pa-
7 gawean hade ka kami. 'Karana noe ma-
riskin teh salalawasna aja reudjeung
maraneh; iraha bae hajang, maraneh
bisa njijeun kahadean ka darinja; tatapi
ari koe kami mah maraneh moal direu-
8 djeungan salalawasna. 'Awewe teh mi-
lampahkeunana bejak kakoewatan; ari
ngaminjakanana ka badan kami nimpa-
9 han pikeun mĕngke diroewang. 'Satĕ-
mĕnna, kami ngalahir ka maraneh: [b] di
mana bae ijeu Indjil dioewarkeunana di
alam-doenya, nja di dinja tangtoe ditja-
ritakeun deui lalampahan eta, pikeun
djadi ingĕtan ka awewe teh.

[a] Mat. 26 : 6; Joh. 12 : 1. [b] p. 13 : 10.

10 Geus kitoe [a] Joedas Iskariot, ka-
asoep moerid noe doewa wĕlas teja, los
leumpang ka para panghoeloe agoeng,

karĕpna dek njerenkeun Jesoes ka dari-
11 nja. 'Dĕmi eta, barang ngadarenge kitoe,
pada atoheun pisan, sarta ngadjangdjian
rek maparin doewit ka manehanana.
Joedas toeloej nejangan djalan noe pi-
hasileun baris njerenkeun Jesoes ka da-
rinja. [a] Mat. 26 : 14; Loek. 22 : 3.
12 Ari [a] dina poë noe mimiti eta roti
teu ragian teja, mangsa djalma bijasana
mareuntjit paska, seug moerid-moerid
aroendjoekan ka Jesoes: Ari pikĕrsaeun
andjeun simkoering laleumpang ka ma-
na, baris njawisan andjeun toewang
13 paska? 'Geus kitoe miwarangan doewa
moeridna, sarta dilahiran kijeu: Mara-
neh geura leumpang ka nagara; di dinja
bakal papanggih djeung hidji djalma,
mawa hidji kĕndi, eusina tjai; eta toe-
14 toerkeun; 'sarta di mana asoepna, ma-
raneh koedoe bebedja ka noe boga eta
imah kijeu: Saoer Goeroe: Di mana ka-
marna, baris kami dahar paska barĕng
15 djeung moerid kami? 'Geus kitoe mara-
neh koe eta tangtoe ditoedoehkeun kana
hidji loteng noe lĕga, beunang ngabĕbĕ-
nah, geus tarapti; nja di dinja koedoe
16 disadijakeunana. 'Bral eta moeridna
leumpang; ana daratang ka djĕro na-
gara, kapanggih sakoemaha pilahir Je-
soes teja, sarta toeloej njadijakeun
paska. [a] Mat. 26 : 17; Loek. 22 : 7.
17 Dĕmi [a] wantji peuting, ladjĕng andjeun-
na soemping djeung noe doewa wĕlas
18 teja. 'Mangsa ngarijoeng, keur dalahar,
ladjĕng Jesoes ngalahir: Satĕmĕnna, ka-
mi ngalahir ka maraneh: aja hidji djalma
batoer maraneh, noe dadaharan baba-
rĕngan djeung kami, bakal ngahijanat ka
19 kami. 'Tidinja pada ngĕnĕseun; seug
aroendjoekan silih-tema: Eta noe kitoe
teh simkoering? tjĕk noe sedjen: Eta noe
20 kitoe teh simkoering? 'Ngawalon Jesoes,
kijeu lahirna ka dinja: Noe kitoe teh
sahidji batoer maraneh, kaäsoep noe
doewa wĕlas, mana-mana noe njotjol
21 kana pandjang barĕng djeung kami. 'Ari
Poetra manoesa teh piangkateunana sa-
koemaha noe geus dioengĕlkeun dina
Kitab; tatapi pitjilakaeun eta djalma
noe ngahijanat ka Poetra manoesa! mĕn-
ding keneh eta djalma lamoen teu di-
djoeroekeun. [a] Mat. 26 : 20.
22 Mangsa [a] keur dalahar, seug Jesoes
njandak roti; ari geus dibĕrkahan, di-
sĕmplekan, ladjĕng dipaparinkeun ka
moerid-moerid, bari ngalahir: Geura
tampanan, toeloej dalahar; ijeu teh ba-
23 dan kami. 'Tidinja njandak loemoer; ari
geus moedji soekoer, ladjĕng dipaparin-
keun ka moerid-moerid; seug koe saka-
24 beh diarinoem. 'Ari lahiranana ka dinja:
Ijeu teh gĕtih kami, nja eta gĕtih pĕr-
djangdjian anjar, anoe dikoetjoerkeun
25 pikeun djalma loba. 'Satĕmĕnna, kami
ngalahir ka maraneh: kami moal ngi-
noem deui tjai boewah anggoer, nĕpi ka
poëan kami nginoem anoe anjar, dina
karadjaän Allah. [a] Mat. 26 : 26; Loek. 22 : 19.
26 Dĕmi [a] sanggeusna nganjanjikeun poe-
poedjian, ladjĕng boedal arangkat ka
27 goenoeng Djetoen. 'Geus kitoe Jesoes
ngalahir ka moerid: Maraneh dina peu-
ting ijeu tangtoe kabeh titadjong ka ka-
mi; karana geus dioengĕlkeun dina Kitab
kijeu: [b] Kami rek ngadek ka pangangon,
28 ari domba teh toeloej pabalĕntjar. 'Ta-
tapi sanggeusna kami tanghi, [c] bakal
kami teh ti heulaeun maraneh leumpang
29 ka Galilea. 'Dĕmi Petroes oendjoekan ka
andjeunna: Sanadjan sakabeh pada da-
tang ka titadjong, simkoering mah hamo.
30 'Lahiran Jesoes ka Petroes: Satĕmĕnna,
kami ngalahir ka maneh: eta maneh
ajeuna keneh, dina peuting ijeu, ti me-
meh hajam kongkorongok doewa kali,
31 bakal nganglĕs ka kami tiloe kali.'Tatapi
Petroes teh beuki angot oendjoekanana:
Masih simkoering dongkap ka paeh oge
sasarĕngan djeung andjeun, moal sim-
koering teh nganglĕs ka salira andjeun.
Nja kitoe keneh pioendjoek moerid-moe-
rid sadaja. [a] Mat. 26 : 30; Loek. 22 : 39;
Joh. 18 : 1. [b] Djak. 13 : 7. [c] p. 16 : 7.
32 Tidinja [a] saroemping ka hidji kĕbon,
ngaran Getsemane; ladjĕng Jesoes nga-
lahir ka moerid-moeridna: Maraneh da-
rijoek bae di dijeu, sabot kami nĕnĕda.
33 'Ari noe ditjandak [b] Petroes, Jakoboes
djeung Johannes; ladjĕng andjeunna
djadi njĕblak, sarta kalangkoeng pala-
34 oerna; 'seug ngalahir ka eta teh: Njawa
kami keur liwat saking nja prihatin, asa
rek paeh; tjaritjing bae di dijeu, sarta
35 koedoe njaring. 'Ari geus madjĕng deui
saeutik, toeloej andjeunna broek njoe-
oeh kana taneuh, sarta nĕnĕda, oepama
beunang mah, eta waktoe moegi sina
36 ngaliwat ti salira andjeunna. 'Dĕmi

panĕdana kijeu: [c]Aba, Ama! [d]saniskantĕn
oge Ama mah ijasa; moegi ijeu loemoer
tjandak ti simkoering; nanging oelah
sapĕrtos karĕp simkoering, kabeh-kabeh
37 koemaha pangĕrsa Ama bae. 'Tidinja
andjeunna soemping, kapĕndak moerid
teh keur sasarean; seug ngalahir ka Pe-
troes: Naha Simon! maneh teh sasarean?
Maneh hanteu bisa njaring djeung kami
38 watĕs sadjam bae? 'Koedoe njararing
sarta nĕnĕda, soepaja oelah keuna koe
panggoda; soekma teh daek pisan, tapina
39 ari daging mah apĕs.'Ladjĕng Jesoes ang-
katdeui sarta nĕnĕda, ari panĕdana sapĕr-
40 ti pihatoer tadi bae. 'Ari geus soemping,
moerid teh kapĕndak deui keur sasarean;
karana bareurateun panonna, sarta han-
41 teu njarahoĕun pingawangsoeleun. 'Ana
soemping katiloe kalina, ngalahir ka
moerid: Masing taronggoj bae sasarean,
bari ngareureuh! Ajeuna geus meudjeuh-
na; geus nĕpi ka waktoena. Masing nja-
ho, Poetra manoesa teh ajeuna diseren-
keun ka leungeun djalma noe daroraka.
42 'Geura haroedang, hajoe oerang indit;
toeh, noe ngahijanat ka kami teh geus
deukeut. *a* Mat. 26 : 36; Loek. 22 : 39; Joh. 18 : 1.
*b* p. 9 : 2. *c* Gal. 4 : 6. *d* p. 10 : 27.

43 Pada-harita, [a] sabot Jesoes keur nga-
lahir keneh, hol Joedas, noe kaäsoep
moerid doewa wĕlas teja, datang sarta
direudjeungan koe djalma loba pisan,
pada mawa pĕdang djeung gĕgĕndir, ti-
tahan para panghoeloe agoeng sarta
ahli-ahli kitab djeung para kokolot eta
44 bangsa. 'Ari noe ngahijanat teja ka an-
djeunna, geus mere pitandaeun ka eta
djalma-djalma, kijeu pokna: Mana-mana
noe ditjijoem koe koela, nja eta pisan,
pek tangkĕp bae, toeloej iringkeun sarta
45 koedoe prijatna. 'Barang datang Joedas,
ngageuwat njampeurkeun ka Jesoes,
bari ngomong: Rabi! Rabi! sarta nji-
46 joem. 'Geus kitoe seug pada ngaronom
47 ka Jesoes, bari toeloej ditangkĕp. 'Ari
djalma noe narangtoeng deukeut, noe
hidji njaboet pĕdang, pek ngadek ka
badega panghoeloe agoeng, rampoeng
48 tjeulina. 'Ngalahir Jesoes, kijeu lahirna
ka djalma-djalma teja: Maraneh teh
moeroeboel tjara noe dek ngoedag begal;
marawa pĕdang djeung gĕgĕndir, arek
49 nangkĕp kami.'Geuning oenggal-oenggal
poë ge kami sok reureudjeungan djeung
maraneh, ngawoeroek dina kabah, ari
maraneh hanteu nangkĕp ka kami. Ta-
tapi pangsakitoena teh, soepaja kalak-
50 sanakeun Kitab. 'Geus kitoe sakabeh
moerid kalaboer, ninggalkeun Jesoes.
51 'Aja hidji djalma boedjang noetoerkeun
ka andjeunna, sarta ditarandjang, ngan
diharoedoem boëh sagĕbar; seug ditang-
52 kĕp koe eta teja. 'Ari koe boedjang
teh boëhna ditinggalkeun, toeloej ka-
boer sarta ditarandjang. *a* Mat. 26 : 47;
Loek. 22 : 47; Joh. 18 : 8.

53 Dĕmi Jesoes [a] toeloej diariringkeun
ka panghoeloe agoeng; ari para pang-
hoeloe agoeng, djeung para kokolot,
sarta ahli-ahli kitab, daratang koempoel
54 ka dinja. 'Ari Petroes noetoerkeun ka
Jesoes ti kaänggangan bae, datang ka
asoep ka boeroean panghoeloe agoeng;
toeloej gek dijoek tjampoer djeung pa-
55 tjalang-patjalang, bari sidoeroe. 'Ari
para panghoeloe agoeng sarta djeung
rad sakabeh narejangan saksi pikeun
noeding ka Jesoes, soepaja bisa maehan
ka andjeunna; tatapi hanteu manggih.
56 'Karana aja oge reja saksi palsoe, noe-
ding ka andjeunna, [b] tatapi panoedingna
57 hanteu tĕroes djeung batoer. 'Tidinja
aja deui djalma narangtoeng, djadi saksi
palsoe, noeding ka andjeunna, pokna:
58 'Koering geus ngadarenge eta teh
omongna kijeu: Kami rek ngaroewag
ijeu kabah noe beunang njijeun koe leu-
ngeun, sarta di djĕro tiloe poë njijeun
59 deui hanteu kalawan leungeun. 'Tatapi
kitoe ge panoedingna teu tĕroes djeung
60 batoer. 'Geus kitoe panghoeloe agoeng
toeloej ngadĕg di tĕngah, sarta mariksa
ka Jesoes, kijeu saoerna: Naha maneh
moal ngadjawab? koemaha eta panoe-
61 dingna ka maneh teh? 'Dĕmi Jesoes [c]
repeh bae, hanteu pisan ngadjawab. Ma-
riksa deui panghoeloe agoeng, kijeu sa-
oerna ka andjeunna: Koemaha, ĕnja ma-
neh teh Kristoes, Poetra noe Langkoeng
62 Moelja? 'Ari walonan Jesoes: Lĕrĕs,
kaoela nja eta. Sarta koe aradjĕngan
Poetra manoesa teh mĕngke katingali
keur dijoek tĕngĕneun noe Langkoeng
Kawasa, djeung [d] datangna dina mega
63 langit. 'Tidinja panghoeloe agoeng
njosoëk panganggona, bari njaoer:
Keur naon oerang make deui saksi?
64 'Sarampejan geus ngareungeu eta

ngagorengkeunana ka Allah. Koemaha ari
pirĕmpoeg sarampejan teh? Dĕmi poe-
toesan sarereja andjeunna teh mandjing
65 dihoekoem paeh. 'Geus kitoe noe sa-
wareh [e] pek njaridoehan ka Jesoes; seug
ditijoengan pameunteuna, sarta pada
nondjokan, bari ngomong ka andjeunna:
Geura wĕdjang! Ari patjalang mah pada
njabokan ka andjeunna. *a* Mat. 26 : 57;
Loek. 22 : 54; Joh. 18 : 13. *b* 5 Moesa 17 : 6. *c* p. 15 : 5.
*d* p. 13 : 26. *e* p. 10 : 34; 15 : 19.

66 Dĕmi [a] keur mangsa Petroes di han-
dap, di boeroean djĕro, datang hidji
boedjang awewe panghoeloe agoeng.
67 'Barang nendjo Petroes, keur sidoeroe,
seug dipĕlong, sarta ngomong kijeu:
Maneh oge batoer Jesoes, [b] oerang Na-
68 saret teja. 'Tatapi Petroes teh nganglĕs,
ari pokna: Koela mah teu wawoeh, sarta
hanteu ngarti ka omongan maneh. Toe-
loej ka loewar ka boeroean hareup; ari
69 hajam seug kongkorongok. 'Geus kitoe
koe awewe teh Petroes katendjo deui;
toeloej pok ngomong ka sakoer noe
narangtoeng di dinja: Eta teh batoer
70 itoe. 'Ari Petroes teh nganglĕs deui.
Teu koengsi lila noe narangtoeng di
dinja pok deui ngaromong ka Petroes:
Poegoeh maneh teh kaäsoep batoer itoe;
geuning maneh ge oerang Galilea, djeung
71 basa maneh saroewa. 'Toeloej Petroes
pek njapa maneh, sarta bari soesoem-
pahan: Koela mah teu wawoeh-wawoeh
atjan djeung eta djalma noe dipiomong
72 koe maraneh teh. 'Gantjangna hajam
teh kongkorongok deui kadoewa kalina.
Ras Petroes ingĕteun ka pilahir, anoe
dilahirkeun koe Jesoes ka manehna kijeu
teja: Ti memeh hajam kongkorongok
doewa kali, maneh bakal nganglĕs ka
kami tiloe kali. Toeloej Petroes ngĕdjat
ka loewar, bari tjeurik. *a* Mat. 26 : 58, 69;
Loek. 22 : 55; Joh. 18 : 16. *b* p. 10 : 47.

## PASAL 15.

Barang braj isoek, [a] gantjangna pa-
ra panghoeloe agoeng rĕrĕmpoegan
djeung para kokolot sarawoeh ahli-ahli
kitab sarta djeung rad sakabeh; tidinja
Jesoes toeloej dibanda, seug diariring-
2 keun, diselehkeun ka Pilatoes. 'Geus ki-
toe Pilatoes mariksa ka Jesoes: Ĕnja
maneh teh Radja oerang Jahoedi? Nga-
wangsoel Jesoes, kijeu lahirna: [b] Lĕrĕs
3 sapilahir andjeun. 'Dĕmi para panghoe-
loe agoeng reja pisan ngĕlakkeunana
hal Jesoes, tatapi Jesoes teu ngadja-
4 wab kijeu-kijeu. 'Toeloej koe Pilatoes
dipariksa deui, kijeu lahirna: Naha ma-
neh teh moal ngadjawab? Tah geuning,
eta sakitoe reja ngĕlakkeunana hal ma-
5 neh! 'Tatapi Jesoes hanteu pisan nga-
wangsoel deui; noe matak Pilatoes djadi
heraneun. *a* Mat. 27 : 1; Loek. 23 : 1; Joh. 18 : 28.
*b* Mat. 26 : 64.

6 Ari bijasana [a] dina mangsa pesta teh
Pilatoes sok ngaleupaskeun hidji sakitan
adjang oerang Jahoedi, mana bae kaha-
7 jangna. 'Mangsa eta aja hidji djalma
ngaran Barabas, geus diberok djeung
batoerna ngaraman; eta dina keur nga-
8 raman maehan djalma. 'Toeloej djalma-
djalma pada raong, panoehoenna Pila-
toes moegi midamĕl koemaha adatna
9 ka toekang-toekang. 'Ngawalon Pila-
toes ka dinja, kijeu lahirna: Koemaha
kahajang maraneh teh, kami koedoe
ngaleupaskeun eta Radja oerang Ja-
10 hoedi adjang maraneh? 'Karana Pilatoes
geus oeningaeun, panghoeloe agoeng noe
matak njelehkeun Jesoes koe bawaning
11 darĕngki. 'Tatapi panghoeloe agoeng
pada ngasoer-ngasoer ka djalma-djalma,
anggoer mĕnding Pilatoes sina ngaleu-
12 paskeun Barabas. 'Ngawalon deui Pila-
toes, kijeu lahirna ka dinja: Lamoen
kitoe mah, eta noe koe maraneh disĕ-
boetkeun Radja oerang Jahoedi, kaha-
jang maraneh koedoe dikoemahakeun
13 koe kami teh? 'Pok deui pada sosowak:
Eta gantoengkeun dina kai-dipalang!
14 'Lahiran Pilatoes ka darinja: Naha eta
teh migawe kagorengan naon? Ari eta
djalma beuki rosa sosowakna: Gantoeng-
15 keun dina kai-dipalang! 'Tidinja Pilatoes
ngajoenkeun ka eta djalma-djalma; seug
ngaleupaskeun Barabas adjang mara-
nehanana; ari Jesoes mah diselehkeun,
sina dirangket sarta toeloej digantoeng-
keun dina kai-dipalang.
*a* Mat. 27 : 15; Loek. 23 : 19; Joh. 18 : 40.

16 Geus kitoe [a] sĕrdadoe marawa Jesoes
ka djĕro gĕdong, nja eta pangadilan teja,
bari seug ngoempoelkeun barisan saka-
17 beh; 'toeloej andjeunna dipakeanan ha-
roedoem noe woengoe, sarta nganjam
makoeta tjoetjoek, seug dipakekeun ka
18 andjeunna; 'prak pada ngoendjoengan,

pokna: Assalam alaekoem, Radja oerang
19 Jahoedi! 'Sarta pada meupeuhan ka
mastakana koe hidji iteuk hoë, djeung
[b] ditjaridoehan; brĕk toeloej tapak-toe-
oer sarta saroedjoed ka andjeunna.
20 'Sanggeus dipojok, haroedoem woengoe
teh dilaänan, sarta dianggoan deui koe
panganggo andjeunna, bari toeloej di-
ariringkeun, rek digantoengkeun dina
kai-dipalang. *a* Mat. 27 : 27; Joh. 19 : 2. *b* p. 14 : 65.
21 Aja [a] hidji djalma ngaliwat, ngaran
Simon, oerang Kirena, rama Aleksandĕr
djeung Roepoes, poelang ti kĕbon; toe-
loej disarad sina manggoel kai-dipalang
22 Jesoes. 'Ari diiringkeunana ka ĕnggon
noe disĕboet Golgota, tĕgĕsna ari disalin
23 basana: Ĕnggon Tangkorek. 'Toeloej an-
djeunna koe eta dileueutan anggoer
beunang njampoeran moer; tatapi han-
24 teu kĕrsaeun. 'Dĕmi geus ngagantoeng-
keun Jesoes dina kai-dipalang, toeloej
panganggona koe eta [b] dibagikeun, sarta
ngaloengkeun dadoe, soepaja tangtoe
25 pimilikeunana hidji-hidji djalma. 'Ari
waktoena ngagantoengkeun Jesoes dina
26 kai-dipalang, [c] djam noe katiloe. 'Sarta
di loehoereun andjeunna ditoelisan pa-
kĕlakan, kijeu oenina: Ijeu teh Radja
27 oerang Jahoedi. 'Djeung aja doewa bang-
sat, noe digantoengkeun dina kai-dipa-
lang barĕng djeung Jesoes; noe hidji
di katoehoeëun, noe hidji deui di ken-
28 tjaeunana. 'Boekti pilahir Kitab noe
kijeu oenina: [d] Andjeunna geus dibilang
29 djeung noe daroraka. 'Ari sakoer noe
ngaliwat ngagogoreng ka andjeunna;
pada gogodĕg, bari ngaromong: Aeh,
maneh [e] noe ngaroewag kabah, sarta
ngadĕgkeun deui eta di djĕro tiloe poë!
30 'geura njalamĕtkeun ka diri sorangan;
31 tjing, toeroen tina kai-dipalang! 'Nja
kitoe keneh para panghoeloe agoeng
barĕng ahli-ahli kitab; pada mojok,
djeung batoer ngaromong kijeu: Eta ka
noe sedjen mah sok noeloeng, ari ka
dirina sorangan teu bisaeun noeloeng.
32 'Kristoes, Radja [f] Israil, koedoe toeroen
ajeuna tina kai-dipalang, soepaja koe
oerang katendjo sarta djadi pĕrtjaja.
Malah-malah noe digantoengkeun dina
kai-dipalang barĕng djeung Jesoes teja,
pada ngahinakeun ka andjeunna.

*a* Mat. 27 : 32; Loek. 23 : 26. *b* Djab. 22 : 19. *c* Joh. 19 : 14. *d* Jĕs. 53 : 12. *e* p. 14 : 58. *f* Joh. 1 : 50.

33 Dĕmi [a] geus nĕpi ka djam noe ka-
gĕnĕp, djadi poëk di sakoeriling boemi,
34 nĕpi ka djam noe kasalapan. 'Ari keur
wantji djam noe kasalapan Jesoes sa-
sambat sarta bĕdas gĕntrana, kijeu sa-
sambatna: Eloi, Eloi, lama sabahtani?
hartina ari disalin basana: Ĕh Allah
koering! Allah koering! naha mana koe-
35 ring ditilarkeun koe andjeun? 'Anoe
narangtoeng di dinja sawareh, barangna
ngadarenge kitoe, pok ngomong: Geu-
36 ning, eta teh njambat ka Elias. 'Noe sa-
oerang seug moeroe, ngantjlomkeun sĕ-
pon kana tjoeka, sarta ditiirkeun kana
hoë, bari toeloej dileueutkeun ka Jesoes;
ari omongna: Mangke heula; oerang
nendjo Elias datang hanteuna noeroen-
37 keun ka dinja. 'Ari Jesoes ngagorowok
sarta tarik gĕntrana; ladjĕng poepoes.
38 'Geus kitoe reregan kabah soëh djadi
doewa, ti loehoer parat ka handap.
39 'Dĕmi kapala sĕrdadoe, anoe nangtoeng
di dinja njanghareupan ka Jesoes, ba-
rang nendjo, jen andjeunna teh poepoes
bari ngagĕntra kitoe, toeloej ngomong
kijeu: Satĕmĕnna, eta djalma teh Poetra
40 Allah! 'Sarta aja deui istri-istri, nari-
ngalikeun ti kadjaoehan; aja Maria Mag-
dalena, sarta Maria iboe Jakoboes noe
anom djeung Joses, kitoe deui Salome;
41 'eta keur basa Jesoes aja di Galilea,
pada ngiring sarta ngabarakti ka an-
djeunna; djeung reja deui istri djaba
ti eta, noe ngiring Jesoes ka Jĕroesalem.
*a* Mat. 27 : 45; Loek. 23 : 44.
42 Ari [a] geus boerit, sarehna poë pa-
43 njadijaän, nja eta malĕm sabat, 'aja noe
soemping, Joesoep ti Arimatea, pang-
katna asisor sarta kaädjenan, eta ge
ngantos-ngantos kana karadjaän Allah;
toeloej dagdagan asoep ngadeuheus ka
Pilatoes, njoehoenkeun majit Jesoes.
44 'Dĕmi Pilatoes heraneun koe doemeh
Jesoes geus poepoes; toeloej kapala sĕr-
dadoe disaoer, bari seug dipariksa, Je-
45 soes teh geus lila poepoesna? 'Ari geus
oeningaeun ti kapala sĕrdadoe, majit
teh toeloej dipaparinkeun ka Joesoep.
46 'Tidinja Joesoep ngagaleuh boëh katji;
ari Jesoes geus diloengsoerkeun, ladjĕng
diboengkoes koe boëh katji teja, geus
kitoe diëbogkeun kana koeboeran, dina
batoe karang beunang natah; seug nga-
goelingkeun hidji batoe, ditoetoepkeun

47 kana lawang koeboeran. 'Ari Maria Mag-
dalena djeung Maria iboe Joses pada
ningalikeun ĕnggon Jesoes diĕbogkeu-
nana. *a* Mat. 27:57; Loek. 23:50; Joh. 19:38.

## PASAL 16.

Sabada [a] poë sabat Maria Magdalena,
djeung Maria iboe Jakoboes, rawoeh
Salome, ngagaraleuh seuseungitan, sĕ-
djana angkat, rek ngalisahan majit Je-
2 soes. 'Ari isoek-isoek, poë ahad, barang
mĕlĕtek sarangenge, saroemping kana
3 eta koeboeran. 'Pok pada sasaoeran
djeung batoer: Koemaha oerang, saha
noe bakal mangdjoengkatkeun batoe
4 toetoepan lawang koeboeran? 'Ana tjĕng-
kat, katingali batoe teh [b] geus aja noe
ngadjoengkatkeun inja; karana eta ba-
5 toe leuwih gĕde. 'Barang geus arasoep
ka djĕro koeboeran, beh ningali hidji
djalma anom, keur tjalik sabeulah ti
katoehoe, panganggona djoebah bodas;
6 seug pada njĕblak. 'Noe anom ladjĕng
ngalahir ka istri teh: Eh njai! oelah
njarĕblak; maraneh nejang Jesoes, [c] oe-
rang Nasaret, noe digantoengkeun dina
kai-dipalang teja; eta teh geus tanghi,
hanteu aja di dijeu; tah, tarendjo ĕng-
7 gon oeroet diĕbogkeunana. 'Ari ajeuna
geura arindit, koedoe mopojankeun ka
moerid-moeridna, sarta ka Petroes, jen
andjeunna angkat ka Galilea ti heulaeun
maraneh; nja di dinja maraneh tangtoe
nendjo ka andjeunna, sakoemaha noe
koe andjeunna dilahirkeun ka maraneh
8 teja. 'Tidinja istri teh ngageuwat ka
loewar, laloempatan tina eta koeboeran,
liwat saking nja ngagidir djeung baloe-
was; sarta teu pisan bebedja ka saha-
saha; sababna pada sijeuneun. *a* Mat. 28:1; Loek. 24:1; Joh. 20:1. *b* Mat. 28:2. *c* p. 14:67.

9 Mangsa Jesoes geus tanghi wantji
isoek-isoek dina poë ahad, ngamimitian
nembongan [a] ka Maria Magdalena; ti
eta andjeunna bareto ngaloewarkeun
10 toedjoeh setan. 'Eta toeloej indit, mo-
pojankeun ka sakoer noe tadina sasa-
rĕngan djeung Jesoes; pada keur pri-
11 hatin sarta tjareurik. 'Barang ngada-
renge eta teh, jen andjeunna hiroep deui,
malah geus kabireungeuh koe Maria
Magdalena, [b] pada hanteu pĕrtjajaeun.
*a* Joh. 20:11; Loek. 8:2. *b* Loek. 24:11.

12 Sanggeusing kitoe [a] Jesoes ngebreh-
keun andjeun sarta salin roepina, ka
doewa djalma, nja moerid keneh, keur
13 mangsa njaba ka pasisian. 'Toeloej arin-
dit, moepoelihan ka batoer-batoerna;
nadjan [b] ka eta ge hanteu pĕrtjajaeun.
*a* Loek. 24:13. *b* Loek. 24:37, 41.

14 Sanggeusna ti dinja [a] Jesoes ngebreh-
keun andjeun ka moerid noe sawĕlas
teja, keur mangsa ngarijoeng; sarta koe
andjeunna diwĕwĕleh tina kateu-pĕrtja-
jaänana djeung tina kateuasan hatena,
pedah teu pĕrtjajaeun ka sakoer noe
geus nendjo ka salira andjeunna sang-
15 geus tanghi. 'Ladjĕng ngalahir ka dinja
kijeu: [b] Maraneh koedoe leumpang ngi-
dĕr saälam-doenya, ngoewarkeun Indjil
16 ka sakabeh mahloek. 'Saha-saha [c] noe
pĕrtjaja, sarta dibanjoean, tangtoe pi-
salamĕteun; sabalikna ari noe hanteu
pĕrtjaja mah, tangtoe dika-narakakeun.
17 'Dĕmi sakoer noe pĕrtjaja dianteur koe
tanda kijeu: bakal [d] ngaloewarkeun se-
tan koe djĕnĕngan kami; bakal ngo-
18 mong koe [e] basa anjar; 'bakal [f] njĕkĕl
oraj; sanadjan oepama nginoem noe ma-
tak pipaeheun, moal koengsi balahi;
bakal [g] noempangkeun leungeun ka noe
garĕring, seug toeloej tjageur.
*a* Loek. 24:36; Joh. 20:27. *b* Mat. 28:19. *c* Joh. 3:18. *d* Lal. 16:18. *e* Lal. 2:4; 10:46. *f* Lal. 28:3. *g* Lal. 28:8.

19 Dĕmi Goesti, sanggeusna ngalahir ka
moerid-moerid, [a] ladjĕng ditjandak ka
sawarga, geus kitoe [b] linggih di tĕngĕ-
20 neun Allah. 'Tidinja moerid pada mi-
jang, ngawoeroek di mana-mana, ari
Goesti ngabantoe, sarta ngajaktoskeun
piwoeroek koe tanda-tanda noe nga-
barĕngan. Amin. *a* Loek. 24:50; Lal. 1:9. *b* Ibr. 1:3; 8:1.

# KITAB INDJIL SOETJI

ANOE DIKARANG KOE

# LOEKAS.

## PASAL 1.

Sarehing reja djalma noe geus milampah ngarang tjarijos hal pĕrkawis anoe
2 jaktos di oerang teja, 'sapĕrtos anoe geus diserenkeun ka oerang [a] koe noe ti barangmimiti pisan pada njaksian
3 sarĕng ngarabdi ka pangandika teh, 'noe mawi kaoela oge, sanggeusing ngadongdon tina asal-asalna saniskantĕn pĕrkawis eta sarĕng apik pisan, soemĕdja rek njĕratkeun sing parele bade adjĕ-
4 ngan, eh [b] Teopiloes anoe moelja! 'soepaja adjĕngan oeninga kajaktosanana eta pĕrkawis, anoe diwoeroekkeun ka adjĕngan teja. a Ibr. 2:3; 1 Joh. 1:1. b Lal. 1:1.
5 Eukeur mangsa [a] Herodes, radja tanah Joedea, aja sahidji panghoeloe, djĕnĕnganana Djakaria, kaäsoep [b] bagian Abia; ari geureuhana toeroenan ti Ha-
6 roen, djĕnĕnganana Elisabet. 'Eta doewa djalma teh pada bĕnĕr di pajoeneun Allah; taja pisan tjawadeunana dina ngalampahkeun sagala timbalan sarta
7 hoekoem Pangeran. 'Ari eta hanteu kagoengan pisan poetra, sabab Elisabet teja gaboeg, sarta doewanana geus pada sĕpoeh oemoerna. a Mat. 2:1. b 1 Bab. 24:10.
8 Dĕmi geus kitoe, dina hidji mangsa Djakaria eukeur manghoeloean di pajoeneun Allah dina giliran bagianana,
9 'koemaha adat kapanghoeloean; ari doeoeman andjeunna [a] koedoe asoep ka kabah Pangeran, sarta koedoe ngoekoes.
10 'Ari djalma noe loba pada araja di loewar, keur nĕnĕda dina waktoe ngoekoes
11 teja. 'Beh ka Djakaria nembongan hidji malaikat ti Pangeran, keur ngadĕg di
12 katoehoeëun [b] altar paragi ngoekoes.'Barang katingali koe Djakaria, seug andjeunna ngarendjag, sarta kataradjang
13 sijeun. 'Ladjĕng malaikat teh ngalahir ka andjeunna: Montong sijeun-sijeun, Djakaria! karana [c] panĕda sampejan geus dimakboel, sarta Elisabet, pamadjikan sampejan, bakal ngadjoeroe hidji anak lalaki pikeun sampejan; eta koe sampejan koedoe dingaranan Johannes.
14 'Sampejan bakal meunang kaboengahan djeung kaätohan; sarta loba pisan djalma noe bakal saroekaeun tina sabab di-
15 djoeroekeun eta boedak. 'Karana eta teh bakal [d] agoeng di pajoeneun Pangeran; [e] moal pinginoemeun anggoer djeung arak; sarta bakal dieusian Roh
16 Soetji ti waktoe dikandoeng. 'Djeung loba anak-poetoe Israil koe eta bakal ditarobatkeun ka Pangeran Allahna.
17 'Sarta [f] bakal leumpang pajoeneun andjeunna, make roh djeung pangawasa Elias, [g] pikeun malikkeun hate bapa ka anak, sarta djalma noe maroengpang dibalikkeun kana ingĕtan djalma noe balĕnĕr; soepaja njondongkeun ka Pa-
18 ngeran oemat beunang njadijakeun.'Geus kitoe Djakaria oendjoekan ka malaikat: [h] Koemaha simkoering pitĕrangeunana eta pĕrkawis teh? karantĕn simkoering geus kolot, sarĕng poen bodjo geus lila
19 nja oemoer. 'Ngawalon malaikat, kijeu lahirna ka Djakaria: Kami teh [i] Djabarail, anoe bakoe marĕk di pajoeneun Allah; sarta kami dipiwarang sasaoeran djeung sampejan, soepaja ngawartakeun
20 ka sampejan pĕrkara noe tadi teja. 'Masing njaho, sampejan teh bakal bisoe, moal bisa sasaoeran deui, nĕpi ka poëan djadi eta pĕrkara teja; sabab sampejan hanteu pĕrtjaja kana omongan kami, noe bakal diboektikeun dina waktoena.
21 'Dĕmi djalma-djalma teja eukeur ngarantosan ka Djakaria, sarta pada heraneun doemeh sakitoe lilana aja dina
22 kabah. 'Ari ka loewar Djakaria, teu bisaeun sasaoeran ka eta djalma; tidinja pada ngahartieun, jen andjeunna meunang titingalian di djĕro kabah. Ladjĕng Djakaria pĕpĕta koe pananganana ka

eta djalma-djalma; ari bisoena teh djong-
23 djon bae. 'Sanggeus djĕdjĕg poë mang-
hoeloeanana, toeloej Djakaria moelih ka
boemina.
*a* 2 Moesa 30 : 7. *b* 2 Moesa 30 : 1. *c* Lal. 10 : 31. *d* Mat. 11 : 11. *e* Hak. 13 : 4. *f* Mal. 3 : 1; 4 : 5. *g* Mal. 4 : 6. *h* 1 Moesa 15 : 8. *i* Dan. 8 : 16.

24 Dĕmi geus kitoe, ladjĕng Elisabet geu-
reuhana njiram; toeloej njoempoet bae
lilana meunang lima boelan; ari saoerna
25 kijeu: 'Tah, kitoe midamĕlna Pangeran
ka kaoela, keur mangsa ningali ka ka-
oela teh, kĕrsana [a] ngaleungitkeun ka-
hinaän kaoela ti djalma noe loba.
*a* 1 Moesa 30 : 23.

26 Ari dina boelan noe kagĕnĕp malaikat
Djabarail teja koe Allah dipiwarang ka
sahidji nagara di tanah Galilea, ngaran-
27 na Nasaret; 'ka sahidji [a] landjang, noe
keur babakalan djeung sahidji lalaki,
djĕnĕnganana Joesoep, asalna bangsa
Dawoed. Ari djĕnĕngan landjang teh
28 Mariam. 'Dĕmi geus soemping malaikat
ka Mariam, ladjĕng ngalahir kijeu: Assa-
lam alaekoem, eh njai anoe dikoernija!
[b] Pangeran anoe njarĕngan ka njai; nja
njai anoe dipaparin bĕrkah di pĕlĕbah
29 sakabeh awewe. 'Barang ningali Mariam
ka malaikat teh, seug ngagĕbĕg koe
tina kasaoeranana; dimanah-manah bae
30 pikarĕpeun salam teh. 'Ngalahir deui
malaikat: Montong sijeun-sijeun, Mari-
am! karana njai [c] geus manggih sih-
31 koernija ti Allah. 'Sarta, masing njaho,
njai teh [d] bakal bobot, sarta ngowo hidji
poetra pamĕgĕt; koe njai koedoe didjĕ-
32 nĕnganan Jesoes. 'Eta bakal agoeng,
sarta didjĕnĕnganan Poetra noe Lang-
koeng Moelja; djeung Goesti Allah bakal
maparin ka eta [e] panglinggihan Dawoed
33 ramana; 'sarta bakal ngaratoean ka
bangsa Jakoeb [f] salalanggĕngna; ari ka-
radjaänana teh moal aja pitoengtoengeu-
34 nana. 'Pok Mariam oendjoekan ka ma-
laikat: Koemaha, noen, eta pidjadieuna-
na? karantĕn simkoering teh hanteu
35 pisan patĕpang sarĕng lalaki. 'Ngawalon
malaikat, kijeu lahirna: Njai bakal di-
soempingan [g] Roh Soetji, sarta diaoeban
koe kawasa noe Langkoeng Agoeng;
manana eta noe soetji, anoe bakal diowo-
keun koe njai teja, pidjĕnĕnganeunana
36 Poetra Allah. 'Sarta, masing njaho, Eli-
sabet, baraja njai, noe sakitoe kolotna,
ajeuna oge keur ngandoeng anak lalaki.
Ari eta noe disarĕboet gaboeg teh, reu-
37 neuhna geus kagĕnĕp boelan ijeu. 'Ka-
rana moenggoeh di Allah mah [h] hanteu
38 aja noe moestahil. 'Pioendjoek Mariam:
Simkoering teh sakabeh-kabeh abdi Pa-
ngeran; [i] moegi-moegi didjadikeun ka
simkoering sakoemaha pilahir adjĕngan.
Geus kitoe malaikat teh moelih.
*a* Mat. 1 : 16, 18. *b* Hak. 6 : 12. *c* Lal. 7 : 46. *d* Hak. 13 : 3; Mat. 1 : 21. *e* 2 Sam. 7 : 12; Djab. 132 : 11. *f* Jĕs. 9 : 6; Dan. 7 : 14. *g* Mat. 1 : 18, 20. *h* 1 Moesa 18 : 14. *i* 2 Sam. 7 : 25, 28.

39 Mangsa harita Mariam toeloej angkat
gagantjangan ka pigoenoengan, nga-
40 djoegdjoeg ka nagara Joeda. 'Tidinja
soemping ka boemi Djakaria, sarta
41 oeloek salam ka Elisabet. 'Ari geus kitoe,
barang ngareungeu Elisabet oeloek-sa-
lam Mariam, toeloej poetrana adjroeg-
adjroegan di djĕro lamboet. Tidinja Eli-
42 sabet diensian Roh Soetji, 'sarta njaoer,
bĕdas gĕntrana, kijeu saoerna: Nja an-
djeun noe dipaparin bĕrkah di pĕlĕbah
sakabeh awewe, sarĕng salamĕt boewah
43 lamboet andjeun. 'Koemaha sababna,
iboe Goesti kaoela noe matak soemping
44 ka kaoela? 'Karana, salĕrĕsna, keur
mangsa oeloek-salam andjeun kadenge
koe kaoela, harita anak kaoela moeng-
gah adjroeg-adjroegan di djĕro benteung
45 koe bawaning soekaeun. 'Andjeun teh
nja salamĕt [a] jen geus pĕrtjaja; karana
noe geus diwartakeun ka andjeun ti Pa-
ngeran, tanwande dilaksanakeun.
*a* p. 11 : 28.

46 Ladjĕng Mariam ngalahir: [a] Njawa
koering ngagoengkeun ka Pangeran,
47 'djeung soekma koering [b] soeka-soeka
di djĕro Allah, Djoeroe-salamĕt koering,
48 'doemeh geus ningalan [c] kana kahan-
dapan abdina. Karana, saĕnjana, ti watĕs
ajeuna [d] koering bakal disarĕboet sala-
mĕt koe sakabeh toeroenan-toeroenan.
49 'Karana ka koering geus didamĕl pĕr-
kawis noe aheng-aheng koe noe Lang-
koeng Kawasa, sarta soetji padjĕnĕnga-
50 nana; 'djeung [e] kawĕlasanana toeroen-
toemoeroen ka sakoer noe sijeun koe
51 andjeunna. 'Pangeran [f] geus ngadamĕl
kawasa koe pananganana; noe aradi-
goeng sadjĕroning pamikir hatena, eta
52 geus dipabalĕntjarkeun. 'Aja [g] noe ka-
wasa koe andjeunna geus dirarorod ti
pangtjalikan, sarta geus ngadjoeng-
djoengkeun ka djalma noe harandap.
53 'Anoe [h] waloerat geus diparinoehan koe

banda-banda; dĕmi noe baleunghar geus
54 dipiwarang balik lalengoh bae. 'Andjeun-
na [i] geus ngamanah deui ka Israil abdina,
kĕrsana emoeteun ka kawĕlasan an-
55 djeunna '(sakoemaha noe koe andjeunna
geus diandikakeun ka karoehoen oerang)
ka [j] Ibrahim djeung ka toeroenanana,
56 salalanggĕngna. 'Ari Mariam teh ngan-
djrĕkna di Elisabet antara tiloe boelan
lilana; ladjĕng moelih deui ka boemina.

*a* 1 Sam. 2:1. *b* Jĕs. 61:10. *c* Djab. 113:7, 8. *d* p. 11:27. *e* Djab. 103:17. *f* Jĕs. 52:10. *g* Djab. 147:6. *h* Djab. 107:9. *i* Jĕs. 41:9. *j* 1 Moesa 17:7, 19; 5 Moesa 7:7, 8.

57 Sanggeus kitoe Elisabet teja dongkap
ka waktoe dek ngowo; toeloej ngowo-
58 keun hidji poetra pamĕgĕt. 'Ari tatang-
ga-tatanggana reudjeung koelawargana
pada ngadenge, jen Pangeran geus nga-
moeljakeun piwĕlasna ka Elisabet; ti-
59 dinja mariloe boengah. 'Ari geus kitoe,
dina poë [a] noe kadalapan pada datang
ngalajad, rek njĕpitan eta moerangkalih,
sarta disarĕboetkeun Djakaria, noeroet-
60 keun ka djĕnĕngan ramana. 'Tidinja
iboena ngalahir, kijeu lahirna: Ih, lain
61 kitoe; koedoe dingaranan Johannes. 'Ari
salaoerna eta djalma ka Elisabet: Naha!
da teu aja koelawarga andjeun anoe
62 kitoe djĕnĕnganana.'Toeloej pada pĕpĕta
ka ramana, naros koemaha noe dikĕr-
sakeun pidjĕnĕnganeunana moerangka-
63 lih. 'Geus kitoe Djakaria moendoet pa-
pan panoelisan; toeloej njĕrat, kijeu
oenina: Ari ngaran eta teh Johannes.
Tidinja sakabeh djalma hareraneun.
64 'Mangsa harita keneh lambĕj Djakaria
boeka, sarta ilatna hiroep; ladjĕng nga-
65 lahir, sarta bari moedji ka Allah. 'Ari
sakabeh tatanggana sarijeuneun; sarta
di sakoeriling pigoenoengan Joedea pa-
66 da ngomongkeun eta pĕrkara. 'Djeung
sakabeh djalma noe ngadarenge pada
njatĕt dina atina, pokna: Pidjadieun
naon eta moerangkalih teh? Ari pana-
ngan Pangeran njarĕngan ka eta moe-
rangkalih.

*a* 1 Moesa 17:12.

67 Ladjĕng Djakaria ramana dieusian
Roh Soetji; seug ngawĕdjang, kijeu wĕ-
68 djangna: 'Sagala poedji [a] ka Pangeran,
Allah Israil; karana [b] geus ngalajad
69 sarta ngaleupaskeun ka oematna.'Djeung
geus ngadamĕl pikeun oerang [c] hidji tan-
doek kasalamĕtan, ajana di bangsa Da-
70 woed abdina, 'sakoemaha noe geus di-
andikakeun koe Pangeran [d] lantaran
lambĕj para nabi saroetji, noe djaroe-
71 mĕnĕng ti alam baheula pisan; 'nja di-
salamĕtkeun [e] ti moesoeh-moesoeh oe-
rang, djeung ti leungeun sakabeh djalma
72 noe gareuleuh ka oerang. 'Kĕrsana mi-
damĕl kawĕlasan ka karoehoen oerang,
sarta emoeteun ka pĕrdjangdjian an-
73 djeunna noe soetji teja; 'nja kana [f] soem-
pah, anoe koe andjeunna geus disoempah-
keun ka Ibrahim, karoehoen oerang:
74 bakal maparin, 'jen oerang, ari geus ka
loewar ti leungeun moesoeh-moesoeh
oerang, [g] ngabarakti ka andjeunna han-
75 teu kalawan sijeun; 'make kasoetjian
sarta kabĕnĕran di pajoeneun andjeunna,
76 sapandjang oemoer oerang. 'Ari maneh
teh, ĕnoeng! bakal disarĕboet nabi Allah
noe langkoeng agoeng; karana [h] maneh
bakal leumpang pajoeneun Pangeran,
77 pikeun njadijakeun pidjalaneunana; 'sar-
ta pikeun nganjahokeun ka oemat-oemat
andjeunna hal kasalamĕtan teja, tina
78 dihampoera dosa-dosana; 'koe bawaning
kalangkoeng-langkoeng nja kawĕlasan
Allah oerang, anoe matak oerang teh
geus dilajad koe [i] mĕlĕtekna ti loehoer,
79 'soepaja [j] njaängan ka sakoer noe tjari-
tjing di noe poëk djeung dina kalang-
kang maot, sarta mĕnĕrkeun soekoe
oerang kana djalan kasalamĕtan.

*a* Djab. 41:14. *b* p. 7:16. *c* Djab. 132:17. *d* Lal. 3:21, 24. *e* Djab. 106:10. *f* 1 Moesa 22:16; Djab. 105:9. *g* Ibr. 2:15; 9:14. *h* p. 1:17; Mat. 3:3. *i* Mal. 4:2. *j* Jĕs. 9:1.

80 Dĕmi moerangkalih teh [a] ngagĕngan,
sarta dikoewatkeun moenggoehing soek-
mana; ari tjalikna [b] di tĕgal lĕga, dong-
kap ka mangsana mĕndakan ka bangsa
Israil.

*a* p. 2:40. *b* Mat. 3:1.

## PASAL 2.

Ari geus kitoe, dina mangsa eta ka
loewar timbalan ti praboe Agoestoes,
jen saälam-doenya koedoe pada ditoelis-
2 keun ngaranna. 'Ari eta pangnoeliskeu-
nana anoe mimitina, djadina keur mangsa
Kirinoes djĕnĕng goepĕrnoer di tanah
3 Sam. 'Geus kitoe sakabeh djalma la-
leumpang, soepaja ditaroeliskeun nga-
ranna, oenggal-oenggal djalma di sana-
4 gara-sanagarana. 'Ari [a] Joesoep oge
angkat ti tanah Galilea, ti nagara Na-
saret, ka tanah Joedea, ka nagara
Dawoed, [b] anoe ngaran Bet-Lehem, sabab

Joesoep teh asal bangsa sarta toeroenan
5 Dawoed; 'pangangkatna soepaja ditoe-
liskeun djeung Mariam pigeureuhaeuna-
6 na; [c] nja eta keur bobot. 'Ari geus kitoe,
mangsa keur tjaralik di dinja, Mariam
teh dongkap ka waktoe dek ngowo.
7 'Ladjĕng [d] ngowokeun poetra njikalan;
seug dibĕdongan koe lamak-lamak, sarta
diĕbogkeun dina pangokopan, tina sabab
arandjeunna geus teu kabagean ĕnggon
di pasanggrahan. *a* p. 1 : 27. *b* Mik. 5 : 1.
*c* Mat. 1 : 18. *d* Mat. 1 : 25.

8 Ari di pasisian nagara eta aja taroe-
kang ngangon; wantji ti peuting na-
9 roenggoean ingon-ingonna di tĕgal. 'Beh
sahidji malaikat ti Pangeran ngadĕg
deukeut ka dinja, sarta pada katodjo
koe [a] kamoeljaăn Pangeran; tidinja sa-
10 rijeuneun kabina-bina. 'Dĕmi malaikat
teh ngalahir ka eta djalma: Montong
sarijeun; karana, masing njaho, kami
ngabedjakeun ka maraneh kaboengahan
noe rosa pisan, piadjangeun sabangsa
11 Israil kabeh. 'Karana mangsa ajeuna
geus diowokeun keur maraneh eta Djoe-
roe-salamĕt, tĕgĕsna Goesti [b] Kristoes,
12 di nagara Dawoed. 'Ari pialamateunana
ka maraneh kijeu: maraneh bakal mang-
gih hidji moerangkalih, dibĕdongan koe
lamak-lamak, keur ebog dina pangoko-
13 pan. 'Harita keneh loba [c] balad sawarga
anoe reureudjeungan djeung eta malai-
kat teja; pada maroedji ka Allah, kijeu
14 poedjina: 'Koedoe dimoeljakeun Allah
[d] dina ĕnggon loehoer; di boemi masing
kĕrta; manoesa teh pada dianggo ka-
rĕsĕp! *a* Jĕs. 60 : 1. *b* Joh. 4 : 25.
*c* 1 Moesa 32 : 1, 2. *d* p. 19 : 38.

15 Ari geus kitoe, mangsa eta malaikat
geus ngarapoeng moelih ka sawarga,
seug djalma-djalma teja, nja eta toekang
ngangon, ngaromong djeung batoerna
kijeu: Hajoe, oerang laleumpang ka Bet-
Lehem, oerang nendjokeun eta pĕrkara
noe geus djadi, anoe diwartakeun ka
16 oerang koe Pangeran teja. 'Toeloej da-
ratang gagantjangan; [a] kasampak Ma-
riam, djeung Joesoep, sarta moerangka-
lih teja, anoe keur ebog dina pangoko-
17 pan. 'Dĕmi geus narendjo, toeloej pada
ngalijarkeun eta kasaoeran, anoe diwar-
takeun ka maranehanana hal pĕrkara
18 moerangkalih teja. 'Djeung sakabeh
djalma noe ngadarenge pada heraneun
tina pĕrkara, noe dibedjakeun ka mara-
nehanana koe eta taroekang ngangon
19 teja. 'Ari koe Mariam mah disimpĕn bae
eta sagala pĕrkara, sarta dipikir-pikir
20 sadjĕroning manahna. 'Tidinja toekang
ngangon teh pada moelang, bari nga-
moeljakeun djeung maroedji ka Allah,
tina sabab saniskara noe geus kada-
renge sarta katarendjo, sapĕrti anoe
geus diwartakeun ka darinja. *a* Mat. 2 : 11.

21 Ari geus djĕdjĕg [a] dalapan poë, bade
njĕpitan moerangkalih teja, ladjĕng di-
djĕnĕnganan Jesoes, [b] sakoemaha noe
disĕbatkeun koe malaikat teja samemeh-
na dikandoeng. *a* p. 1 : 59. *b* p. 1 : 31.

22 Ari geus djĕdjĕg [a] poëna ngabĕrĕsi-
han arandjeunna, noeroetkeun toret
Moesa, ladjĕng Jesoes teh ditjandak ka
Jĕroesalem, bade disanggakeun ka Pa-
23 ngeran; 'sapĕrti noe geus dioengĕlkeun
dina toret Pangeran kijeu: [b] Sakoer-
sakoer anak lalaki, anoe moeka piana-
kan, koedoe disĕboetkeun soetji bade ka
24 Pangeran. 'Djeungna deui soepaja njang-
gakeun pangabakti, sakoĕmaha noe geus
ditimbalkeun dina toret Pangeran kijeu:
[c] Tikoekoer sapasang, atawa anak dja-
25 pati doewa. 'Dĕmi di Jĕroesalem aja
hidji djalma, djĕnĕnganana Simon; ari
eta djalma teh bĕnĕr sarta ibadah,
djeung ngarĕp-ngarĕp anoe poerah njĕ-
nangkeun Israil; sarta eta dilinggihan
26 Roh Soetji. 'Geus dipaparin pitoedoeh
lantaran Roh Soetji, [d] jen moal ngarasa
maot, samemeh nendjo Kristoes [e] Pa-
27 ngeran. 'Tidinja Simon teh soemping ka
kabah, kasoeroeng koe Roh. Dĕmi mang-
sa eta moerangkalih koe iboe-ramana
ditjandak asoep ka kabah, dek dipĕta-
keun koemaha adat-bijasa toret teja,
28 'ladjĕng koe Simon eta moerangkalih
dipangkon, bari moedji ka Allah; pioen-
29 djoekna: 'Ajeuna mah, noen Pangeran!
[f] abdi Pangeran moegi diidinan wang-
soel sarĕng kasĕnangan, sakoemaha noe
30 geus ditimbalkeun;'karantĕn panon abdi
geus nendjo kana kasalamĕtan andjeun,
31 'anoe koe andjeun geus ditjawiskeun di
hareupeun [g] sadajana bangsa-bangsa;
32 'nja eta sahidji tjahja noe [h] pikeun nja-
angan ka sagala oerang kapir, sarĕng
matak kamoeljaăn ka oemat andjeun
33 Israil. 'Ari Joesoep djeung iboe Jesoes
hareraneun tina sabab anoe disaoerkeun

34 hal pĕrkara moerangkalih teja. 'Toeloej
iboe-ramana dibĕrkahan koe Simon, sar-
ta kijeu saoerna ka Mariam iboena: Ma-
sing njaho, ijeu moerangkalih geus di-
pastikeun [i] matak laboeh djeung matak
hoedang loba djalma bangsa Israil;
djeung djadi tanda [j] noe bakal dipa-
35 doean, '(sarta njawa njai teh bakal parat
koe pĕdang) soepaja pamikir hate djal-
36 ma reja katara. 'Aja deui di dinja hidji
nabi istri, djĕnĕnganana Hanua, poetra
Panoeël, kaom Aser. Ari eta teh sĕpoeh
pisan oemoerna; tjarogeanana tina wa-
tĕs landjang ngan meunang toedjoeh
37 taoen; 'harita randa, oemoerna kira-
kira dalapan poeloeh opat taoen; djeung
[k] teu pisan pisah ti kabah, beurang-
peuting ngabakti ka Allah kalawan poe-
38 wasa reudjeung panĕnĕda. 'Waktoe ha-
rita ngadeukeutan ka dinja, sarta kitoe
keneh moedji ka Pangeran; toeloej ngoe-
warkeun eta moerangkalih ka sakabeh
djalma [l] noe ngarĕp-ngarĕp di Jĕroesa-
39 lem kana dileupaskeunana. 'Dĕmi geus
toetoep ngalampahkeun sakabehna noe
dimistikeun koe toret Pangeran, ladjĕng
maroelih ka Galilea, ka Nasaret naga-
rana. *a* 3 Moesa 12 : 6. *b* 2 Moesa 13 : 2; 4 Moesa 8 : 17. *c* 3 Moesa 12 : 8. *d* Djab. 89 : 49. *e* Wahj. 11 : 15. *f* 1 Moesa 46 : 30. *g* Djab. 98 : 3; Jĕs. 49 : 6, 9. *h* Jĕs. 42 : 6. *i* Jĕs. 8 : 14; 1 Kor. 1 : 23, 24. *j* Lal. 28 : 22. *k* Djab. 27 : 4. *l* p. 23 : 51.

40 Geus kitoe eta moerangkalih [a] nga-
gĕngan, djeung dikoewatkeun moeng-
goehing soekmana, dieusian kaoeninga-
an, sarta disarĕngan koe sih-koernija
Allah. *a* p. 1 : 80.

41 Ari eta iboe-ramana saban-saban ta-
oen angkat ka Jĕroesalem, [a] moro pesta
42 paska. 'Mangsa Jesoes joeswana geus
doewa wĕlas taoen, arangkat deui ka
Jĕroesalem, koemaha adat pesta teja.
43 'Dĕmi geus toetoep poëna, ari maroelih
deui, moerangkalih teja, nja eta Jesoes,
katinggaleun di Jĕroesalem; koe Joe-
soep sarta koe iboena hanteu kaoeninga.
44 'Ari raosna, jen andjeunna patjampoer
djeung batoer-batoer laleumpang; ma-
nana angkatna dongkap kana lalampa-
han sapoë, barina nejangan ka koela-
45 wargana sarta ka kawawoehanana. 'Sa-
rehna hanteu kapĕndak, ladjĕng maroelih
46 deui ka Jĕroesalem, bari nejangan. 'Ari
geus kitoe, sanggeus meunang tiloe poë,
moerangkalih teh kapĕndak di djĕro ka-
bah, keur tjalik di tĕngaheun goeroe-
goeroe, bari ngareungeukeun sarta naros
47 ka darinja. 'Ari sakabeh djalma noe
ngadarenge [b] pada mĕlĕngĕk koe pa-
ngartosanana djeung pangwalonanana.
48 'Barang iboe-ramana ningali, kageteun.
Ladjĕng njaoer iboena ka Jesoes: Naha
ĕneng! wĕt koe naon ĕneng geus mi-
lampah ka iboe-rama anoe kitoe pĕta-
na? Masing njaho, rama ĕneng djeung
iboe geus nejangan ĕneng bari nalangsa
49 pisan. 'Ladjĕng ngawangsoel ka iboe-
ramana: Koe naon nejangan koering?
Koetan tatjan oeninga, [c] jen koering
50 koedoe aja di noe Rama koering? 'Dĕmi
iboe-ramana hanteu hartoseun ka eta
kasaoeranana, noe disaoerkeun ka aran-
51 djeunna. 'Geus kitoe moelih sasarĕngan
djeung iboe-ramana; tidinja soemping
ka Nasaret, sarta ngesto ka iboe-ra-
mana. [d] Ari koe iboena eta sagala pĕr-
kara disimpĕn dina manahna.

*a* 2 Moesa 23 : 14—17. *b* Mat. 7 : 28; p. 4 : 22. *c* Joh. 4 : 34. *d* p. 1 : 19.

52 Ladjĕng Jesoes teh [a] tambah-tam-
bah kaoeningaänana, sarta ngagĕngan,
djeung ditambah sih-koernija ti Allah
djeung ti manoesa. *a* p. 1 : 40.

## PASAL 3.

Mangsa kalima-wĕlas taoenna djoemĕ-
nĕng praboe Tiberioes, mangsa [a] Pon-
tioes Pilatoes djĕnĕng goepĕrnoer di
Joedea, djeung [b] Herodes djĕnĕng bo-
pati di Galilea, sarta Pilipoes saderekna
djĕnĕng bopati di Itoerea djeung di ta-
nah Trakonitis, sarta Lisanias djĕnĕng
2 bopati di Abilena, 'keur mangsa [c] Annas
djeung Kajapas djĕnĕng panghoeloe
agoeng, harita aja pangandika Allah
ka Johannes poetra Djakaria, [d] keur aja
3 di tĕgal lĕga teja. 'Tidinja [e] Johannes
soemping ka tanah sakoeriling tji Jor-
dan, sarta ngoewarkeun pangbanjoe pĕr-
4 tobat pikeun ngahampoera dosa. 'Sa-
pĕrti noe geus dioengĕlkeun dina kitab
pilahir nabi Jĕsaja, kijeu lahirna: [f] Aja
sowara noe njĕloek di tĕgal lĕga kijeu:
Geura njadijakeun pidjalaneun Pange-
ran, geura ngalĕmpĕngkeun djalan-dja-
5 lan andjeunna. 'Sakoer lĕbak-lĕbak ba-
kal disaeuran, sarta sakabeh goenoeng
djeung pasir bakal dihandapkeun; ari
noe belot bakal djadi lĕmpĕng, sarta

noe garokgek bakal djadi djalan rata.
6 'Djeung [g] saniskara daging bakal na-
7 rendjo kasalamĕtan Allah. 'Ladjĕng Jo-
hannes ngalahir ka djalma-djalma, noe
daratang hajang dibanjoean koe an-
djeunna, kijeu lahirna: Eh, anak-anak
oraj wĕlang! saha noe geus noedoehkeun
ka maraneh njingkiran bĕbĕndoe noe
8 mĕngke datang? 'Manana geura nga-
baridjilkeun boewah-boewah anoe tĕ-
roes djeung pĕrtobat; djeung maraneh
oelah sĕdja ngaromong di djĕro hate:
Nja Ibrahim rama aing; karana kami
ngabedjakeun ka maraneh, jen Allah
ijasaeun ngadjadikeun anak-anak keur
9 Ibrahim tina eta batoe. 'Samalah kam-
pak geus disandingkeun dina akar ta-
tangkalan. Nja oenggal-oenggal tangkal,
anoe hanteu baroewahan noe hade, tang-
toe ditoewar, toeloej dialoengkeun kana
10 seuneu. 'Tidinja eta djalma pada naros
ka Johannes, kijeu pioendjoekna: [h] Naon
anoe koedoe dipigawe koe koering?
11 'Ngawalon Johannes, kijeu lahirna:
[i] Saha-saha djalma noe boga badjoe
doewa, koedoe bikeun sahidji ka noe
hanteu boga; djeung noe boga kaha-
12 kanan koedoe nja kitoe deui. 'Geus kitoe
hol daratang [j] toekang tjoeke, pada ha-
jang dibanjoean; ari oendjoekanana ka
Johannes: Noen, goeroe! naon anoe koe-
13 doe dipigawe koe koering? 'Lahiran Jo-
hannes ka eta: Oelah menta [k] leuwih
14 ti noe geus ditangtoekeun. 'Aja deui
pradjoerit noe pada naros ka Johannes,
kijeu pioendjoekna: Ari lĕbah koering
mah, naon anoe koedoe dipigawe koe
koering? Lahiran Johannes ka dinja:
[l] Oelah njaroesahkeun ka djalma, djeung
oelah ngarajah babandaän djalma, sarta
koedoe tjoekoepkeun bajaran maraneh.

*a* Mat. 27 : 2. *b* Mat. 14 : 1, 3. *c* Joh. 18 : 13; Lal. 4 : 6. *d* p. 1 : 80. *e* Mat. 3 : 1; Mark. 1 : 4. *f* Jĕs. 40 : 3. *g* Jĕs. 52 : 10. *h* Lal. 2 : 37. *i* Jak. 2 : 15, 16; 1 Joh. 3 : 17. *j* Mat. 5 : 46. *k* p. 19 : 8. *l* 3 Moesa 19 : 13.

15 Ari koe sabab eta djalma-djalma teh
pada ngarĕp-ngarĕp sarta sarereja pada
malikir sadjĕroning hatena moenggoeh
Johannes, palangsijang nja eta Kristoes
16 teh, 'ladjĕng Johannes ngalahir ka sa-
kabehna, kijeu lahirna: [a] Ari kami mah
ngabanjoean soteh ka maraneh koe tjai
bae, tatapi bakal soemping anoe lang-
koeng kawasa ti batan kami; kami han-
teu lajak moeka tali taroempah-taroem-
pahna atjan; nja eta noe bakal ngaba-
njoean ka maraneh koe Roh Soetji
17 djeung koe seuneu. 'Ari pananganana
njandak njiroena, bakal napi beunang
ngirikna; tarigoena bakal dikoempoel-
keun kana koedangna, ari hoeoet mah
bakal dihoeroe koe seuneu noe teu beu-
nang dipareuman.

*a* Mat. 3 : 11.

18 Reja deui pĕrkara lijan ti dinja noe
diwoeroekkeun koe Johannes, bari ngoe-
19 warkeun Indjil ka djalma-djalma. 'Ta-
tapi [a] Herodes, bopati teja, sanggeus
ditjawad koe Johannes tina pĕrkara
Herodias, geureuha saderekna noe nga-
ran Pilipoes, djeung tina sakabeh lakoe-
lampah noe goreng, anoe sok dipigawe
20 koe Herodes, 'toeloej nambahan deui
ka eta sakabehna, djalan ngasoepkeun
Johannes ka pangberokan.

*a* Mat. 14 : 3; Mark. 6 : 17.

21 Ari geus kitoe, mangsa djalma-djalma
sakabeh keur dibaranjoean teja, [a] ari
Jesoes dibanjoean oge, bari nĕnĕda, braj
22 langit moeka; 'ladjĕng Roh Soetji loeng-
soer sapĕrti djapati, nganggo roepa awak,
ninggang ka salira andjeunna; sarta aja
gĕntra ti langit, pangandikana kijeu:
[b] Nja maneh Poetra kami noe kaäsih;
maneh noe dipikarĕsĕp koe kami.

*a* Mat. 3 : 13; Mark. 1 : 9; Joh. 1 : 32. *b* p. 9 : 35.

23 Dĕmi Jesoes teh, mangsa ngamimi-
tian, joeswana antara tiloe poeloeh ta-
oen, sarta [a] dinjaranaän poetra Joesoep,
24 ari Joesoep teh poetra Eli; 'Eli poetra
Matat, Matat poetra Lewi, Lewi poetra
Melki, Melki poetra Janna, Janna poe-
25 tra Joesoep; 'Joesoep poetra Matatias,
Matatias poetra Amos, Amos poetra Na-
hoem, Nahoem poetra Esli, Esli poetra
26 Nagai; 'Nagai poetra Maät, Maät poe-
tra Matatias, Matatias poetra Sĕmeï,
Sĕmeï poetra Joesoep, Joesoep poetra
27 Joeda; 'Joeda poetra Johanan, Johanan
poetra Resa, Resa poetra Sĕroebabel,
Sĕroebabel poetra Saltiël, Saltiël poe-
28 tra Neri; 'Neri poetra Melki, Melki poe-
tra Adi, Adi poetra Kosam, Kosam poe-
29 tra Elmodam, Elmodam poetra Er; 'Er
poetra Joses, Joses poetra Eliëser, Eli-
eser poetra Jorim, Jorim poetra Matat,
30 Matat poetra Lewi; 'Lewi poetra Simon,
Simon poetra Joeda, Joeda poetra Joe-
soep, Joesoep poetra Jonan, Jonan poe-
31 tra Eljakim; 'Eljakim poetra Melea,

Melea poetra Mainan, Mainan poetra Matata, Matata poetra Natan, Natan poetra
32 Dawoed; 'Dawoed poetra Isai, Isai poetra Obed, Obed poetra Boas, Boas poetra
33 Salmon, Salmon poetra Nahson; 'Nahson poetra Aminadab, Aminadab poetra Ram, Ram poetra Hesron, Hesron
34 poetra Peres, Peres poetra Joeda; 'Joeda poetra Jakoeb, Jakoeb poetra Ishak, Ishak poetra Ibrahim, Ibrahim poetra
35 Terah, Terah poetra Nahor; 'Nahor poetra Sĕroeg, Sĕroeg poetra Rĕhoe, Rĕhoe poetra Peleg, Peleg poetra Eber, Eber
36 poetra Selah; 'Selah poetra Kenan, Kenan poetra Arpaksad, Arpaksad poetra Sem, Sem poetra Ĕnoh, Ĕnoh poetra
37 Lamek; 'Lamek poetra Mĕtoesalah, Mĕtoesalah poetra Hanok, Hanok poetra Jared, Jared poetra Mahalalel, Mahalal-
38 el poetra Kenan; 'Kenan poetra Enos, Enos poetra Set, Set poetra Adam, Adam [b] poetra Allah. *a* p. 4:22. *b* 1 Moesa 5:1.

## PASAL 4.

Ari Jesoes, pinoeh koe Roh Soetji, angkat deui ti tji Jordan; [a] ladjĕng
2 koe Roh ditjandak ka tĕgal lĕga. 'Geus kitoe digoda koe Iblis, opat poeloeh poë lilana; sarta hanteu pisan barangtoewang dina poë eta. Sanggeus toetoep
3 poëna, palajeun toewang. 'Tidinja Iblis teh oendjoekan ka Jesoes kijeu: Lamoen ĕnja andjeun Poetra Allah, geura pi-
4 warang eta batoe sina djadi roti. 'Ari Jesoes ngawalon ka Iblis, kijeu lahirna: Geus dioengĕlkeun dina Kitab kijeu: [b] Manoesa teh moal hiroep koe roti woengkoel, istoening koe oenggal-oeng-
5 gal pangandika Allah. 'Geus kitoe koe Iblis dibawa ka sahidji goenoeng anoe loehoer, sarta ditoedoeh-toedoehkeun ka sakabehna karadjaän alam-doenya
6 dina sakitjeup-mata bae; 'bari Iblis oendjoekan kijeu: Ari sakabehna kawasa eta djeung kamoeljaänana koe kaoela dek disanggakeun ka andjeun; karana [c] geus disĕrahkeun ka kaoela, sarta koe ka-
7 oela dibikeun ka saha bae tjopna. 'Koe sabab eta, lamoen andjeun kĕrsa njĕmbah ka kaoela, eta sadajana teh bade
8 kagoengan andjeun. 'Ladjĕng Jesoes ngawalon ka Iblis, kijeu lahirna: Geura los ti kami, Setan; karana geus dioengĕlkeun dina Kitab kijeu: [d] Maneh koedoe njĕmbah ka Pangeran, Allah maneh, djeung koedoe ngabakti ngan woeng-
9 koel ka andjeunna bae. 'Geus kitoe Jesoes koe Iblis dibawa ka Jĕroesalem, sarta diteundeun di poentjak kabah, bari oendjoekan kijeu: Lamoen ĕnja andjeun Poetra Allah, tjik, geura ngarag-
10 ragkeun andjeun ti dijeu; 'karana geus dioengĕlkeun dina Kitab, [e] jen Pangeran bakal nimbalan ka para malaikatna tina pĕrkawis andjeun, soepaja pada nga-
11 raksa ka andjeun, 'sarĕng soepaja njarangga ka andjeun, sangkan dampal andjeun oelah koengsi tigasroek kana
12 batoe. 'Ladjĕng Jesoes ngawalon ka Iblis, kijeu lahirna: Geus ditimbalkeun kijeu: [f] Maneh oelah dek njoba ka Pa-
13 ngeran, Allah maneh. 'Sanggeus Iblis mejakkeun sakabehna gogoda teh, toeloej njingkir ti Jesoes rada lila.

*a* Mat. 4:1; Mark. 1:12. *b* 5 Moesa 8:3. *c* Joh. 14:30; 2 Kor. 4:4. *d* 5 Moesa 6:13. *e* Djab. 91:11. *f* 5 Moesa 6:16.

14 Tidinja [a] Jesoes moelih deui ka Galilea koe kawasa Roh; sarta kaoewaraerkeun di sakoeriling tanah eta kabeh.
15 'Djeung sok ngawoeroek dina masigitmasigit eta djalma, bari diparoedji koe sakabeh. *a* Mat. 4:12; Mark. 1:14; Lal. 10:37.

16 Tidinja [a] Jesoes soemping ka [b] Nasaret, oeroet dimemenanana; sarta koemaha bijasana di poë sabat teh, tjalik ka masigit, ladjĕng ngadĕg, kĕrsana dek
17 ngaos. 'Geus kitoe ka andjeunna disanggakeun kitab nabi Jĕsaja; ari geus diboeka kitab teh, mĕndakan djadjaran
18 [c] anoe disĕratkeun kijeu oengĕlna: 'Roh Pangeran linggih di kami, reh kami dilisahan koe Pangeran; sarta dipiwarang ngoewarkeun Indjil ka noe malarat, djeung njageurkeun ka noe peupeus ha-
19 tena; 'dipiwarang ngoewarkeun ka sakitan-sakitan dileupaskeun, djeung ka noe marĕrĕm bakal narendjo; dipiwarang ngaleupaskeun noe raripoeh, sina mĕrdika; dipiwarang ngoewarkeun [d] ta-
20 oen kasoekaän Pangeran. 'Sanggeus Jesoes ngagoeloengkeun eta kitab, diparinkeun ka mĕrĕbot, ladjĕng tjalik. Ari sakabeh djalma noe di masigit
21 teja pada mĕntjrong ka andjeunna. 'Tidinja mimiti ngalahir ka eta djalma kijeu: Waktoe ajeuna eta toelis teh
22 boekti, kadenge koe maraneh. 'Geus kitoe sakabehna pada ngalĕrĕsan ka Je-

soes, bari hereraneun koe tina ngareunah
pilahir, anoe ka loewar ti lambĕjna; ari
ngaromongna: [e] Naha eta teh koetan
23 lain poetra Joesoep? 'Ladjĕng Jesoes
ngalahir ka darinja: Meureun maraneh
dek njarĕboetkeun ka kami koe babasan
teja: Ah doekoen! geura njageurkeun
bae ka diri sorangan; sakabehna noe
geus djadi [f] di Kapernaoem, anoe geus
kadenge koe koela, eta pigawe deui di
24 dijeu, di nagara asal maneh. 'Lahiranana
deui: Satĕmĕnna, kami ngalahir ka maraneh,
jen taja nabi hidji-hidji atjan
25 noe dipikasoeka di nagara asalna. 'Tatapi
kami ngalahir ka maraneh saĕnjaĕnjana:
keur djaman Elias di bangsa
Israil reja pisan randa; [g] harita langit
noetoep bae tiloe taoen gĕnĕp boelan
lilana, datang ka patjĕklik kabina-bina
26 sakoerilingna tanah. 'Dĕmi Elias teh
hanteu dipiwarang ka eta randa hidjihidji
atjan, ngan ka nagara Sarpat, di
27 tanah Sidon, ka hidji randa. 'Djeung
deui keur djaman nabi Elisa di bangsa
Israil reja pisan djalma noe kasakit
lepra; hanteu aja hidji-hidji atjan noe
dibĕrĕsihan, ngan [h] Naäman, oerang Sam
28 teja. 'Ari geus kitoe sakabeh djalma
noe di masigit teja pada ambĕkeun ka-
29 bina-bina, eukeur ngadarenge eta. 'Tidinja
narangtoeng, seug pada ngadjongklokkeun
Jesoes ti djĕro nagara, sarta
diiringkeun ka poentjak goenoeng anoe
dipĕrnahan nagarana, sĕdjana dek di-
30 ragragkeun. 'Tatapi Jesoes angkat, molopos
bae ka tĕngahna eta djalma.

*a* Mat. 13 : 54; Mark. 6 : 1. *b* p. 2 : 51. *c* Jĕs. 61 : 1. *d* 3 Moesa 25 : 10. *e* Joh. 6 : 42. *f* Mat. 4 : 13. *g* 1 Radj. 17 : 1. *h* 2 Radj. 5.

31 Geus kitoe Jesoes [a] soemping ka nagara
Kapernaoem, di tanah Galilea; ladjĕng
ngawoeroek ka djalma-djalma di poë sa-
32 bat.'Ari djalma teh [b] pada reuwaseun koe
tina piwoeroekna; karana pilahirna koe
33 kawasa.'Dĕmi di masigit aja hidji djalma
noe kaäsoepan setan nadjis; eta nga-
34 gĕro sarta bĕdas sorana, 'pokna: Adoeh,
Jesoes, [c] oerang Nasaret! andjeun aja
pĕrkawis naon ka koering? Koemaha
andjeun soemping teh bade ngaroeksakkeun
ka koering sadaja? Koering
geus tĕrang ka andjeun, jen andjeun
35 teh Kasoetji Allah. 'Tidinja eta disaoeran
koe Jesoes, kijeu lahirna: Geura
repeh, sarta ka loewar ti eta djalma.
Geus kitoe setan teh ngabeubeutkeun
eta djalma ka tĕngah-tĕngah, bari toeloej
ka loewar, hanteu pisan njotjengan
36 ka manehanana. 'Dĕmi sakabeh djalma
teja pada mĕlĕngĕk, sarta ngaromong
djeung batoerna, pokna: Pilahir naon
eta teh, wĕt kalawan kawasa djeung
matihna eta miwarang ka soekma na-
37 djis, datang ka ka laloewar? 'Ari pĕrkara
Jesoes kaoewar-aerkeun ka sakabeh
nagara sakoeriling tanah eta teja.

*a* Mat. 4 : 13; Mark. 1 : 21. *b* Mat. 7 : 28; Joh. 7 : 46. *c* p. 18 : 37.

38 Geus angkat Jesoes ti masigit, [a] ladjĕng
tjalik ka imah Simon. Ari mitoha
Simon awewe keur moerijang bangĕt
pisan; toeloej dipangnĕdakeun ka Jesoes.
39 'Ladjĕng koe salirana dilanggoekan, bari
njeuseul ka moerijang teh; geus kitoe
moerijangna oendoer ti eta awewe; harita
keneh hoedang, seug ngalalajanan
ka tatamoe-tatamoena. *a* Mat. 8 : 14; Mark. 1 : 29.

40 Ari [a] geus soeroep panon-poë, sakoer
noe barogaeun djalma gĕring koe roeparoepa
panjakit, pada njanggakeun eta
ka Jesoes; ladjĕng hidji-hidji djalma
teh ditoempangan panangan, ditjala-
41 geurkeun. 'Aja deui setan-setan ka loewar
ti loba djalma, bari pada ngagĕro,
pokna: [b] Nja andjeun teh Kristoes, Poetra
Allah! Ladjĕng koe Jesoes diseuseul,
hanteu diwidian lemek, sabab njarahoëun
jen andjeunna teh Kristoes.

*a* Mat. 8 : 16; Mark. 1 : 32. *b* Mark. 3 : 11.

42 Barang [a] braj beurang Jesoes ka loewar,
angkat ka ĕnggon noe djĕmpe;
geus kitoe djalma-djalma pada nejangan
andjeunna;. ari geus daratang ka
pajoeneunana, toeloej Jesoes diarandĕg,
43 soepaja oelah waka ladjĕng. 'Tatapi Jesoes
ngalahir ka eta djalma: Kami koedoe
ngoewarkeun deui Indjil tina karadjaän
Allah ka nagara-nagara noe sedjen;
karana nja eta mana kami dipi-
44 warang. 'Ladjĕng bae ngawoeroek di
masigit-masigit tanah Galilea. *a* Mark. 1 : 35.

## PASAL 5.

Ari geus kitoe, hidji mangsa djalmadjalma
ngarangsĕg ka Jesoes, pada
hajangeun ngadengekeun ka pangandika
Allah; harita andjeunna keur ngadĕg
2 di sisi laoet Genesaret. 'Tidinja ningali
doewa parahoe, noe aja di sisi laoet; ari
palikana geus taroeroen, keur ngopjak-

3 ngopjak heurapna. 'Ladjĕng nitihan ka
parahoe noe hidji, bogana Simon, sarta
moendoet ka Simon parahoe dianggang-
keun saeutik ti darat; seug linggih, bari
ngawoeroek ka eta djalma-djalma ti djĕ-
4 ro parahoe teja. 'Sanggeus liren ngawoe-
roekna, Jesoes ngalahir ka Simon: [a]
Parahoe padjoekeun ka noe djĕro, toe-
loej roengkoepkeun heurap maraneh,
5 geura ngala laoek. 'Ngawangsoel Simon,
kijeu wangsoelanana: Noen Goeroe! sim-
koering sapeupeuting geus pada migawe,
hanteu kenging naon-naon; nanging
ajeuna aja timbalan andjeun, mangga
simkoering sĕdja ngaroengkoepkeun heu-
6 rap. 'Dĕmi geus diroengkoepkeun, laoek
loba katjida noe karoengkoep, datang ka
7 bĕdah heurapna.'Tidinja ngagoepajan ka
batoerna, noe dina parahoe hidji deui,
soepaja datang ngabarantoean. Geus ki-
toe daratang, pada ngeusian parahoe
8 doewanana, datang ka dek kalĕm. 'Ba-
rang katendjo koe Simon Petroes, brĕk
mĕndĕk kana dĕkoe Jesoes, bari mioen-
djoek: Noen Goesti! moegi angkat ti
simkoering; karantĕn simkoering teh
9 djalma gadoeh dosa. 'Wantoe Simon teh
djeung sakabeh batoer-batoerna pada
reuwaseun liwat saking, koe beubeuna-
10 nganana laoek teja. 'Nja kitoe deui Ja-
koboes djeung Johannes, poetra Sĕbĕ-
deoes, anoe djadi batoer Simon. Ladjĕng
Jesoes ngalahir ka Simon: Montong si-
jeun-sijeun; ti watĕs ajeuna mah maneh
11 [b] pingalaeun djalma. 'Tidinja koe eta
djalma parahoena dika-daratkeun; toe-
loej [c] saniskarana ditaringgalkeun, seug
ngariring ka Jesoes.

*a* Joh. 21 : 6. *b* Jĕr. 16 : 16; Mat. 4 : 19. *c* p. 18 : 28.

12 Ari geus kitoe, mangsa Jesoes keur
linggih dina hidji nagara, kabĕnĕran di
dinja [a] aja hidji djalma noe pinoeh awak-
na koe lepra. Barang beh nendjo ka
Jesoes, heug soedjoed, bari nĕnĕda, ki-
jeu pioendjoekna: Noen Goesti! manawi
kĕrsa, andjeun noe ijasa ngabĕrĕsihan
13 diri djisimkoering. 'Enggal Jesoes njo-
dorkeun panangan, njandak ka eta djal-
ma, bari ngalahir: Kami teh daek; heug
maneh geura bĕrĕsih. Sapada-harita lĕs
14 leprana teh leungit. 'Ladjĕng Jesoes mi-
warang ka eta djalma, jen oelah bebedja
ka saha-saha; sarta koedoe leumpang,
lahiranana, tingalikeun diri maneh ka
panghoeloe, bari bakti koe sabab maneh
geus dibĕrĕsihan, koemaha noe geus di-
dawoehkeun koe Moesa, soepaja eta
15 djadi saksi ka darinja. 'Sanadjan kitoe
ge Jesoes tambah-tambah kaoetarakeun
bae; sarta loba pisan djalma noe ka-
roempoel, pada hajangeun ngoepingkeun
ka andjeunna, djeung hajang ditjalageur-
16 keun tina kasakit-kasakitna. 'Tatapi ari
Jesoes njingkahan ka tĕgal lĕga, ladjĕng
nĕnĕda.

*a* Mat. 8 : 2; Mark. 1 : 40.

17 Ari geus kitoe, dina hidji poë mangsa
eta Jesoes keur ngawoeroek, sarta aja
ahli-ahli parisi djeung goeroe-goeroe to-
ret, noe geus daratang ti oenggal-oenggal
desa di tanah Galilea djeung Joedea,
kitoe deui ti Jĕroesalem; sarta aja ka-
wasa ti Pangeran, pikeun njageurkeun
18 ka eta djalma-djalma. 'Tidinja [a] beh noe
marawa hidji djalma djingdjingeun, di-
bawana dina kasoer, sarta nejangan
djalan keur ngasoepkeun eta djalma ka
djĕro, sĕdjana dek dikĕdĕngkeun di pa-
19 joeneun Jesoes. 'Ana hanteu manggih
djalan keur ngasoepkeun, koe bawaning
loba djalma, seug naraek ka hateup
imah; sanggeus moekakeun oebin, toe-
loej noe djingdjingeun teh dioeloer
djeung kasoerna ka tĕngah-tĕngahna, ka
20 pajoeneun Jesoes. 'Barang ningali Je-
soes eta kapĕrtjajaänana, ladjĕng nga-
lahir ka djalma teh: Eh djalma! [b] dosa-
21 dosa maneh geus dihampoera. 'Tidinja
ahli kitab djeung ahli parisi teja mimiti
malikir, kijeu pokna: Saha eta teh, bĕt
ngagorengkeun ka Allah? Saha noe bisa
ngahampoera dosa, ngan Allah njalira
22 bae? 'Ari Jesoes teh [c] oeningaeun kana
palikiranana; ladjĕng ngawalon, kijeu
lahirna ka eta djalma: Naon anoe dipiki-
23 ran sadjĕro hate maraneh? 'Babari mana,
ngomong: Dosa-dosa maneh geus diham-
poera; djeung ngomong: Geura hoedang,
24 toeloej leumpang? 'Tatapi soepaja mara-
neh njaho, jen Poetra manoesa teh boga
kawasa di boemi pikeun ngahampoera
dosa (ladjĕng ngalahiran ka noe djing-
djingeun teja): Kami nitah ka maneh:
geura hoedang, pangkoe kasoer maneh,
25 toeloej moelang ka imah maneh. 'Sapa-
da-harita eta teh hoedang di hareupeun
djalma loba; toeloej mangkoe kasoer
oeroet ngĕdĕngna, seug indit moelang
26 ka imahna, bari moedji ka Allah. 'Ari

sakabeh djalma pada mĕlĕngĕk, bari
ngagoengkeun ka Allah, sarta sarijeu-
neun kabina-bina; ari aromongna: Poë
ijeu oerang geus pada nendjo pĕrkara
noe aheng katjida. *a* Mat. 9:1; Mark. 2:3.
*b* p. 7:48. *c* p. 6:8; 9:47.
27 Sanggeus kitoe Jesoes angkat; [a] ti-
dinja ningali hidji toekang tjoeke, nga-
ranna Lewi, keur dijoek di panjoekeana-
na; ladjĕng ngalahir ka dinja: Geura
28 ngiring ka kami. 'Seug koe Lewi diting-
galkeun sakabehna, bari toeloej indit,
29 ngiring ka Jesoes. 'Geus kitoe Lewi teh
mestakeun rosa pisan ka Jesoes dina
imahna pribadi; sarta [b] loba pisan toe-
kang tjoeke djeung djalma noe sedjen
30 pada miloe ngarijoeng. 'Ari ahli-ahli ki-
tab djeung ahli-ahli parisi anoe di da-
rinja pada ngageunggeureuhkeun ka
moerid-moerid Jesoes, aromongna: Naha
maraneh njatoe-nginoem babarĕngan
djeung toekang tjoeke sarta djeung
31 djalma noe daroraka? 'Ladjĕng Jesoes
ngawalon ka eta djalma, kijeu lahirna:
Ari noe tjalageur mah hanteu koedoe
didoekoenan, ngan anoe garĕring bae.
32 'Pangdatang kami teh [c] lain pikeun nja-
oer anoe balĕnĕr, nja njaoer anoe daro-
raka, soepaja tarobat. *a* Mat. 9:9;
Mark. 2:14. *b* p. 15:1. *c* p. 19:10.
33 Toeloej aroendjoekan ka Jesoes kijeu:
[a] Koe naon noe mawi moerid-moerid
Johannes sok paroewasa sarĕng salat,
nja kitoe deui moerid-moerid ahli parisi,
ari moerid-moerid andjeun mah sok da-
34 lahar-leueut bae? 'Lahiran Jesoes ka da-
rinja: Koemaha ari batoer-batoer pa-
nganten beunang dititah poewasa koe
maraneh, salilana direudjeungan koe pa-
35 nganten teh? 'Tatapi pidatangeun mang-
sa, jen panganten teh geus ditjandak ti
maranehanana; nja waktoe harita pada
36 pipoewasaeun teh. 'Ladjĕng Jesoes nga-
lahir deui ka eta djalma-djalma koe mi-
sil, kijeu: Hanteu aja djalma noe nam-
balkeun lamak tina badjoe weuteuh
kana badjoe boeroek; lamoen kitoe mah
anoe weuteuh teh njoëhkeun ka noe boe-
roek, djeung deui panambal tina badjoe
noe weuteuh teja hanteu soeroep djeung
37 noe boeroek. 'Kitoe deui hanteu aja
djalma noe ngawadahan anggoer anjar
kana karoeng koelit boeroek; lamoen
kitoe mah anggoer noe anjar teh tang-
toe ngabĕdahkeun kana karoeng koelit
teja, toeloej moentjĕrat, ari karoeng
38 koelit teh djadi boetoet. 'Bĕnĕrna mah
ari anggoer noe anjar koedoe diwadahan
kana karoeng koelit noe weuteuh, geus
39 kitoe doewanana djadi tarĕtĕp. 'Djeung
deui ari djalma noe sok nginoem ang-
goer heubeul, tara gantjang hajang ka
noe anjar, karana kijeu omongna: Mĕn-
ding noe heubeul. *a* Mat. 9:14; Mark. 2:18.

## PASAL 6.

Ari geus kitoe, [a] dina kadoewana poë
sabat anoe mimitina, Jesoes angkat,
djalanna kana pĕpĕlakan tarigoe; dĕmi
moerid-moeridna pada mipit ranggeuja-
2 nana, digelang, seug didalahar. 'Ari ahli-
ahli parisi noe sawareh ngaromong kijeu:
Koe naon maraneh noe matak migawe
anoe hanteu kawidian dipigawe di poë
3 sabat? 'Ladjĕng Jesoes ngawalon ka
ahli-ahli parisi teh, kijeu lahirna: Naha
maraneh tatjan ngadji tjaritalalampahan
Dawoed, keur mangsa palajeun dahar,
4 kitoe deui batoer-batoerna? 'Nja lam-
pahna asoep ka gĕdong Allah teja, njan-
dak eta roti tingalieun, toeloej didahar
sakali, djeung dipaparinkeun ka batoer-
batoerna; padahal eta roti hanteu widi
didahar, ngan koe para panghoeloe bae?
5 'Ngalahir deui Jesoes ka eta djalma teh:
Nja Poetra manoesa noe moerba ka poë
sabat keneh. *a* Mat. 12:1; Mark. 2:23.
6 Ari geus kitoe, dina hidji poë sabat
anoe sedjen [a] Jesoes tjalik ka masigit,
ladjĕng ngawoeroek. Di dinja aja hidji
djalma noe kemper leungeunna ti katoe-
7 hoe. 'Ari ahli-ahli kitab djeung ahli-ahli
parisi [b] pada ngawaskeun ka Jesoes,
soegan rek njageurkeun dina poë sabat;
bawaning hajang manggih baris ngĕlak-
8 keun andjeunna. 'Tatapi Jesoes [c] tinga-
lieun ka palikiranana; ladjĕng ngalahir
ka djalma noe kemper leungeunna teh:
Geura hoedang, toeloej nangtoeng di
tĕngah. Geus kitoe hoedang, seug nang-
9 toeng. 'Ladjĕng Jesoes ngalahir ka djal-
ma noe reja teja: Kami rek nanjakeun
ka maraneh: mana noe kawidian di poë
sabat, njijeun anoe hade, atawa njijeun
noe goreng? njalamĕtkeun ka sahidji
10 djalma, atawa ngaroeksakkeun? 'Tidinja
roeroet-reret ka sakabehna, bari ngala-
hir ka eta djalma teja: Tjing, geura

sodorkeun leungeun maneh! Pek dilam-
pahkeun; toeloej eta leungeunna diwa-
loejakeun, tjageur tjara leungeun hidji
11 deui. 'Geus kitoe pada edan-edanan sa-
rarewoteunana, sarta raragĕman djeung
batoer-batoer, Jesoes rek dikoemaha-
keun. *a* Mat. 12 : 9; Mark. 3 : 1. *b* p. 14 : 1. *c* p. 5 : 22.

12 Ari geus kitoe, dina mangsa eta la-
djĕng Jesoes [a] angkat ka goenoeng, bade
nĕnĕda; ari panĕdana ka Allah sapeu-
13 peuting djĕpoet. 'Dĕmi geus beurang,
Jesoes njaoer moerid-moeridna; ladjĕng
milih doewa wĕlas, koe andjeunna eta
14 disĕbatkeun oge rasoel; 'nja eta Simon,
koe andjeunna eta disĕbatkeun oge Pe-
troes; djeung Andreas saderekna, Jako-
boes djeung Johannes, Pilipoes djeung
15 Bartolomeoes; 'Mateoes djeung Tomas,
Jakoboes poetra Alpeoes, djeung Simon
16 noe katĕlah Selotes; 'Joedas poetra Ja-
koboes, djeung Joedas Iskariot, anoe
17 djadi ngahijanat. 'Sanggeus loengsoer ti
goenoeng sasarĕngan djeung moerid, la-
djĕng Jesoes ngadĕg di ĕnggon noe rata;
[b] salobana moerid-moerid pada araja,
kitoe deui mangpirang-pirang djalma ti
sakoeriling Joedea, djeung ti Jĕroesa-
lem, sarta ti basisir Tiroes djeung Sidon,
18 'noe geus daratang sĕdja ngadengekeun
ka Jesoes, sarta soepaja ditjageurkeun
tina panjakit-panjakitna; kitoe deui noe
dihareureujan koe soekma-soekma na-
19 djis; toeloej pada ditjageurkeun. 'Ari eta
sakabeh djalma harajangeun njabak
ka Jesoes; karana [c] ka loewar kara-
matna, datang ka ditjageurkeun eta
sakabehna. *a* Mat. 10 : 2; Mark. 3 : 13.
*b* Mark. 2 : 15. *c* Mark. 5 : 30.

20 Ladjĕng Jesoes tjĕngkat, ningali ka
moerid-moerid, sarta ngalahir: [a] Salamĕt
maraneh anoe malarat; karana nja ma-
raneh noe pibogaeun karadjaān Allah.
21 'Salamĕt maraneh [b] anoe langlajeuseun
mangsa ajeuna; karana nja maraneh noe
bakal diseubeuhan. Salamĕt maraneh
anoe tjeurik mangsa ajeuna; karana nja
22 maraneh noe bakal seuri. 'Salamĕt ma-
raneh, lamoen dipikageuleuh koe djal-
ma-djalma, sarta lamoen dipisahkeun,
djeung dihina-hina, sarta lamoen ngaran
maraneh dipitjeun sapĕrti noe nadjis,
23 koe sabab tina Poetra manoesa. 'Mangsa
harita [c] masing saroeka sarta barerag;
karana, masing njaho, pigĕdeēun gan-
djaran maraneh di sawarga; karana ka-
roehoen-karoehoen maranehanana geus
milampah ka para nabi tjara noe kitoe
24 pĕtana. 'Sabalikna [d] pitjilakaeun mara-
neh anoe baleunghar! karana maraneh
25 teh geus meunang kasĕnangan diri. 'Pi-
tjilakaeun maraneh anoe geus sareu-
beuh! karana [e] maraneh teh bakal lang-
lajeuseun. Pitjilakaeun maraneh anoe
sareuri mangsa ajeuna! karana maraneh
teh bakal nalalangsa djeung tjareurik.
26 'Pitjilakaeun maraneh, lamoen diaralĕm
koe sakabeh djalma! karana karoehoen-
karoehoen maranehanana geus milam-
pah ka nabi noe paralsoe tjara noe kitoe
pĕtana. *a* Mat. 5 : 3. *b* Wahj. 7 : 16, 17.
*c* Lal. 5 : 41. *d* Jak. 5 : 1. *e* Jĕs. 65 : 13; Jak. 4 : 9.

27 Tatapi [a] woeroek kami ka maraneh
anoe ngadenge: koedoe njaāh ka moe-
soeh-moesoeh maraneh; koedoe migawe
kahadean ka noe geuleuh ka maraneh;
28 'koedoe [b] ngabĕrkahan ka noe njapa ka
maraneh, djeung pangnarĕdakeun ka
29 noe neungteuinganan ka maraneh. 'Ari
[c] ka noe nampiling ka pipi maneh noe
sabeulah, sodoran noe sabeulah deui;
sarta ari noe njokot haroedoem maneh,
oelah dihalangan njokot deui badjoe.
30 'Berean [d] ka oenggal-oenggal djalma noe
menta ka maneh; sarta oelah rek di-
penta deui ka noe geus njokot banda
31 maneh. 'Djeung [e] sakoemaha kahajang
maraneh, djalma-djalma milampahkeun
ka diri maraneh, koedoe kitoe maraneh
ge nja milampahkeun ka djalma-djalma.
32 'Sarta [f] lamoen maraneh njaāh ka noe
njaāh ka diri maraneh, eta naon pipoe-
djieunana ka maraneh? Karana djalma
doraka ge pada njaāheun ka noe njaāh
33 ka maranehanana. 'Djeung deui lamoen
maraneh migawe kahadean ka noe mi-
gawe kahadean ka diri maraneh, eta
naon pipoedjieunana ka maraneh? Kara-
na djalma doraka ge pada migawe noe
34 kitoe pĕtana. 'Sarta lamoen maraneh
ngindjeumkeun ka djalma ngarĕp-nga-
rĕp moelang deui, eta naon pipoedjieuna-
na ka maraneh? Karana djalma doraka
ge sok ngindjeumkeun ka djalma doraka,
soepaja katampa sakoemaha ngindjeum-
35 na. 'Sabalikna koedoe pada njaāh ka
moesoeh-moesoeh maraneh, sarta koe-
doe migawe kahadean; djeung ngin-
djeumkeun oelah pisan ngarĕp-ngarĕp

balĕsan. Lamoen kitoe mah gandjaran
maraneh bakal gĕde, [g] sarta mara-
neh pidjadieun poetra noe Langkoeng
Agoeng; karana andjeunna nja moerah
ka djalma noe euweuh panarimana,
36 djeung ka noe goreng. 'Koe sabab eta,
maraneh koedoe wĕlasan, sapĕrti kawĕ-
37 lasan Rama maraneh. 'Papatjoewan [h]
oelah rek ngahoekoeman, mangke ma-
raneh moal dihoekoeman. Oelah rek nja-
pa, mangke maraneh moal disapa. Koe-
doe ngaleupaskeun, mangke maraneh
38 dileupaskeun. 'Koedoe barangbere, [i]
mangke maraneh diberean deui; takĕran
anoe beunang moetjoengkeun, nja didĕ-
dĕt, nja digĕdagkeun, nja leber, bakal
dibikeun kana lahoenan maraneh; kara-
na koe takĕran, noe dipake nakĕran koe
maraneh, mangke ka maraneh ditakĕr-
keun deui. *a* Mat. 5 : 44. *b* p. 23 : 34. *c* Mat. 5 : 39.
*d* 5 Moesa 15 : 7. *e* Mat. 7 : 12. *f* Mat. 5 : 46.
*g* Mat. 5 : 45. *h* Mat. 7 : 1. *i* 2 Kor. 9 : 6.

39 Ladjĕng Jesoes ngalahirkeun hidji mi-
sil ka eta djalma, kijeu: [a] Naha djalma
noe lolong bisa noengtoen ka noe lo-
long deui? na moal tigoebrag doewanana
40 ka soesoekan? 'Ari [b] moerid mah moal
ngoengkoelan ti batan goeroena; tatapi
oenggal-oenggal moerid noe geus antek
mah, tangtoe mapakan ka goeroena.
41 'Djeung naha mana [c] maneh nendjo tatal,
noe dina panon doeloer maneh, ari balok,
noe dina panon maneh sorangan mah, teu
42 karasa koe maneh? 'Koemaha maneh
bisa ngomong ka doeloer maneh: Eh
doeloer! maäp, koe kaoela dipanglaän-
keun tatal, noe aja dina panon; ari balok,
noe aja dina panon maneh sorangan mah,
teu katendjo koe maneh? Eh, djalma noe
poera-poera! laänan heula balok, noe aja
dina panon maneh; kakara toeloej mĕ-
tjak-mĕtjak ngalaän tatal, noe aja dina
43 panon doeloer maneh. 'Karana [d] moal
hade eta tangkal, anoe boewahan noe
goreng; sarta moal goreng eta tangkal,
44 anoe boewahan noe hade. 'Karana oeng-
gal-oenggal tangkal kanjahoan tina boe-
wahna sorangan. Karana moal mĕtik
boewah kondang tina tangkal tjoetjoek,
sarta moal ngala boewah anggoer tina
45 tangkal hareueus. 'Ari [e] djalma noe hade
ngabidjilkeun kahadean tina banda hate
noe hade; kitoe deui djalma noe goreng
ngabidjilkeun kagorengan tina banda
hate noe goreng; [f] karana panglemek-
na biwir koe tina kaleberan hate.
*a* Mat. 15 : 14. *b* Joh. 13 : 16. *c* Mat. 7 : 3. *d* Mat.
7 : 17; 12 : 33. *e* Mat. 12 : 35. *f* Mat. 12 : 34.

46 Naha maraneh [a] mana sok njarĕboet
ka kami: Goesti! Goesti! tatapi maraneh
teu milampah anoe diwoeroekkeun koe
47 kami? 'Saha-saha noe datang ka kami
sarta ngadengekeun pangwoeroek kami,
djeung dilampahkeunana, eta kami teh
ka maraneh rek noedoehkeun kana pi-
48 ibarateunana. 'Ari eta teh ibarat djalma
noe njijeun imah; geus kitoe ngali sarta
didjĕroan, toeloej njijeun padĕmen dina
batoe karang. Mangsa keur tjaäh, tjai
teh ngadoepak kana eta imah, hanteu
bisa ngobahkeun, sabab diadĕgkeun dina
49 batoe karang. 'Sabalikna anoe ngadenge,
hanteu ngalampahkeun, nja eta ibarat
djalma noe njijeun imah dina taneuh,
hanteu make padĕmen; ari tjaäh teh nga-
doepak kana eta imah, harita ge roe-
boeh, wani ngagoeloegoer pangroeboeh-
na eta imah. *a* Mat. 7 : 21.

## PASAL 7.

Sanggeus parantos sakabeh pilahirna,
noe didarengekeun koe djalma-djalma
teja, [a] ladjĕng Jesoes soemping ka Ka-
2 pernaoem. 'Aja hidji badega kapala sĕr-
dadoe, gĕring sarta dek paeh; ari kapala
teja njaäheun pisan ka eta badegana.
3 'Pedah geus meunang bedja pĕrkara Je-
soes, toeloej miwarangan kokolot-koko-
lot oerang Jahoedi ngadareuheusan ka
Jesoes, ngahatoeranan linggih bade nja-
4 geurkeun badegana. 'Ari geus darongkap
eta kokolot ka Jesoes, panoenoehoenna
bangĕt pisan; aroendjoekanana kijeu:
Kapala teh pantĕs ditoeloeng koe adjĕ-
5 ngan. 'Karana njaäheun ka bangsa
oerang, sarĕng geus mangmidamĕlkeun
6 masigit bade oerang dijeu. 'Geus kitoe
Jesoes angkat djeung kokolot teja.
Mangsa geus rada deukeut ka imahna,
toeloej kapala teh miwarangan ka Je-
soes sobat-sobatna, sarta pioendjoekna
kijeu: Noen Goesti! montong ngewĕd-
keun andjeun; karantĕn simkoering han-
teu sae pisan dilinggihan nja rorompok
7 koe andjeun. 'Kitoe poerwana simkoe-
ring roemaos teu pantĕs ngadeuheusan
koe maneh; ngan moegi-moegi nimbalan
koe sakĕtjap bae, eta badega simkoering

8 tinangtos tjageur. 'Karantĕn simkoering
ge di bawah anoe kawasa, sarĕng ga-
doeh sĕrdadoe noe ditjangking koe sim-
koering. Oepantĕn simkoering marentah
ka saoerang: Geura leumpang, seug leum-
pang; sarĕng ka saoerang deui: Geura
ka dijeu, seug datang; sarĕng ka badega
simkoering: Geura eta pigawe, seug di-
9 pigawe. 'Mangsa ngadangoe kitoe, Je-
soes heraneun ka eta djalma; ladjĕng
malik, bari ngalahir ka djalma-djalma
noe ngariring: Kami ngalahir ka ma-
raneh, tjatjakan di bangsa Israil ge kami
tatjan manggih kapĕrtjajaän anoe tjara
10 kitoe. 'Dĕmi eta piwarangan teh, sang-
geus daratang deui ka imah, toeloej ba-
dega noe gĕring teja kasampak geus
tjageur. *a* Mat. 8 : 5.
11 Ari geus kitoe, isoekna Jesoes ang-
kat ka hidji nagara noe ngaran Nain;
reja moerid noe ngariring, kitoe deui
12 loba pisan djalma. 'Barang dongkap ka
deukeut panto nagara, parĕng aja noe
ka loewar, ngagotong noe paeh; ari noe
paeh teja anak noenggal ti indoengna,
anoe randa; loba nakĕr oerang nagara
13 eta noe ngalanteur ka randa teja. 'Mang-
sa koe Goesti katingali eta randa teh,
kalangkoeng-langkoeng wĕlaseunana,
sarta ngalahir ka dinja: [a] Oelah tjeurik!
14 'Geus kitoe ngadeukeutan, seug njandak
kana pasaran; ari noe ngagotong teh
eureun. Ladjĕng ngalahir: Eh oedjang!
kami nitah ka maneh: [b] geura hoedang.
15 'Tidinja noe paeh teja toeloej hoedang
njanghoendjar, sarta mimiti ngomong.
Geus kitoe [c] diselehkeun ka indoengna.
16 'Ari sakabeh djalma teja sarijeuneun,
sarta pada ngamoeljakeun ka Allah,
aromongna: Mangsa ajeuna di oerang
geus djoemĕnĕng hidji nabi noe agoeng,
sarta [d] Allah geus ngalajad ka oemat-
17 oematna. 'Dĕmi [e] eta pĕrkara teja ka-
oewar-aerkeun di Joedea sarta di sa-
koeriling tanah eta kabeh. *a* p. 8 : 52.
*b* p. 8 : 54. *c* 1 Radj. 17 : 23. *d* p. 1 : 68. *e* Mat. 9 : 26.

18 Ari [a] moerid-moerid Johannes nga-
roendjoekkeun ka andjeunna sagala pĕr-
19 kara noe tadi teja. 'Geus kitoe Johan-
nes njaoer doewa moerid, seug didjoe-
roengkeun ka Jesoes, sina marioendjoek
kijeu: Nja adjĕngan anoe bakal soem-
ping teja, oetawi koedoe ngantosan anoe
20 sanes deui? 'Mangsa eta djalma geus
datang ka pajoeneun Jesoes, toeloej
aroendjoekan: Simkoering didjoeroeng-
keun ka adjĕngan koe Johannes toe-
kang ngabanjoe teja; dipiwarang oen-
djoekan kijeu: Nja adjĕngan anoe bakal
soemping teja, oetawi koedoe ngantosan
21 anoe sanes deui? 'Waktoe harita Jesoes
keur njageurkeun loba djalma tina ka-
sakitna, djeung tina kalaraänana, sarta
tina kaäsoepanana koe soekma goreng;
kitoe deui reja djalma noe lolong dipa-
22 parin njareueung. 'Ladjĕng Jesoes nga-
walon ka moerid noe doewa teh, kijeu
lahirna: Maraneh geura arindit, oeni-
ngakeun bae ka Johannes sakoer noe
katendjo djeung noe kadenge koe ma-
raneh; nja eta aja noe lolong njareu-
eung; anoe darejog leumpangna bĕnĕr;
anoe lalepra dibĕrĕsihan; anoe torek
ngadarenge; anoe paeh dihariroepan;
23 anoe malarat diaroewaran Indjil. 'Sarta
salamĕt djalma noe hanteu titadjong
ka kami. *a* Mat. 11 : 2.
24 Sanggeusna [a] arindit piwarangan Jo-
hannes teh, Jesoes ngamimitian ngala-
hir ka djalma-djalma tina hal Johannes
kijeu: Noe matak maraneh boedal ka
tĕgal lĕga teja, narendjo naon? mandjah,
25 anoe loewak-lejok koe angin? 'Atawa
noe matak maraneh boedal teh, naren-
djo naon? ka hidji djalma noe make
papakean lĕmĕs? Saĕnjana, noe make
papakean hoeroeng-herang sarta kamĕ-
gahan mah, pangajana di padalĕman
26 radja-radja bae. 'Atawa noe matak ma-
raneh boedal teh, narendjo naon? ka
hidji nabi? Saĕnjana, kami ngalahir ka
maraneh: eta malah leuwih pisan ti ba-
27 tan nabi. 'Nja eta noe dioengĕlkeun
dina Kitab kijeu teja: [b] Masing nganja-
hokeun, kami miwarangan saheulaeun
maneh malaikat kami, anoe bakal nja-
dijakeun pidjalaneun maneh saheulaeun
28 maneh. 'Karana kami ngalahir ka ma-
raneh: di sakoer-sakoer djalma noe geus
didjoeroekeun koe awewe, taja nabi
hidji-hidji atjan [c] anoe ngoengkoelan ka
Johannes toekang ngabanjoe; tatapi ari
noe pangleutikna dina karadjaän Allah
mah, eta leuwih ti batan Johannes.
29 'Dĕmi [d] sakabeh djalma noe ngadarenge-
keun, kitoe deui taroekang tjoeke, pada
ngalĕrĕsan ka Allah mangsa dibara-
30 njoean koe pangbanjoe Johannes.'Tatapi

ari ahli-ahli parisi djeung ahli-ahli toret
mah geus narampik ka pangĕrsakeun
Allah moenggoeh diri maranehanana,
da teu daraekeun dibanjoean koe Jo-
31 hannes. 'Lahiran Goesti: Ari djalma
bangsa ajeuna koe kami rek dimisilkeun
32 kana naon? naon oepamana? 'Nja eta
oepama baroedak noe darijoek di pasar,
sarta silih-gĕroan, kijeu pokna: Dewek
geus pada mangnjoelingkeun ka mara-
neh, tatapi maraneh teu ngigĕl; dewek
geus pada mangnjanjikeun ka maraneh
koe njanjian nalangsa, tatapi maraneh
33 teu tjeurik. 'Karana Johannes toekang
ngabanjoe teh soempingna teu ngadahar
roti, teu ngaleueut anggoer; ari tjĕk
34 maraneh: eta teh aja setanan. 'Dĕmi
poetra manoesa mah datangna dahar
sarta nginoem; ari tjĕk maraneh: Toeh
tarendjo, eta mah djalma rĕwog sarta
beuki nginoem anggoer, sosobatan djeung
toekang tjoeke sarta djeung djalma do-
35 raka. 'Ari kapintĕran teh geus diroe-
djoekan koe sakabeh anak-anakna.

a Mat. 11 : 7. b Mat. 3 : 1. c p. 1 : 15. d Mat. 21 : 32.

36 Tidinja [a] aja hidji ahli parisi, ka Je-
soes ngahatoeranan toewang sasarĕ-
ngan. Geus kitoe linggih ka imah eta
ahli parisi; ladjĕng ngarijoeng dahar.
37 'Ari dina eta nagara aja hidji awewe,
djalma doraka; barang njahoëun jen
Jesoes keur ngarijoeng dahar dina imah
eta ahli parisi, ngadenheus bari mawa
hidji boeli-boeli, eusina minjak seungit.
38 'Toeloej nangtoeng di poengkoereun
dampal Jesoes, bari tjeurik; geus kitoe
pek ngabaseuhan ka dampalna koe tji-
panon, [b] sarta disoesoetan koe boeoek-
na; seug njijoeman ka dampal Jesoes,
sarta diminjakan koe minjak seungit
39 teja. 'Mangsa ahli parisi, anoe ngondang
ka Jesoes teja, nendjo lalampahan kitoe,
[c] heug ngomong sadjĕro hatena, pokna:
Eta djalma, lamoen ĕnja nabi, tangtoe
njahoëun kana kitoe-kijeuna eta awewe,
anoe njabak ka manehanana; karana
40 eta teh djalma doraka. 'Geus kitoe Je-
soes ngawalon, kijeu lahirna ka ahli pa-
risi teh: Simon! kaoela rek tjatjarita
ka sampejan. Ari pioendjoek Simon:
Noen Goeroe! soemangga lahirkeun.
41 '[Ladjĕng ngalahir kijeu]: Aja hidji toe-
kang mihoetangkeun, sarta doewa djal-
ma noe baroga hoetang ka dinja; anoe
hidji hoetangna lima ratoes dinar, noe
42 hidji deui lima poeloeh dinar. 'Ari eta
djalma hanteu barogaeun keur majar;
geus kitoe dibikeun bae ka doewanana
teh. Tjik, ajeuna sampejan geura nga-
djawab: eta noe doewaän teja mana
43 noe katjida njaäheunana? 'Ngawangsoel
Simon, kijeu wangsoelna: Ari rarasaän
simkoering mah, nja eta noe dibere
panglobana. Lahiran Jesoes: Bĕnĕr eta
44 pamikir sampejan. 'Geus kitoe Jesoes
njorejang ka eta awewe, bari ngalahir
ka Simon: Na katendjo eta awewe koe
sampejan? Kaoela asoep ka imah sam-
pejan, sampejan hanteu mere tjai ka
kaoela [d] keur ngoembah soekoe; ari
eta mah geus ngabaseuhan soekoe ka-
oela koe tji-panon, toeloej disoesoetan
45 koe boeoekna. 'Sampejan hanteu nji-
joem ka kaoela; ari eta mah hanteu
pĕtot njijoeman kana soekoe kaoela ti
46 barang asoep ka dijeu. 'Sampejan han-
teu [e] ngaminjakan kana sirah kaoela
koe minjak; ari eta mah ngaminjakan
kana soekoe kaoela koe minjak seungit.
47 'Koe sabab kitoe, kaoela ngalahir ka
sampejan: ari eta awewe dosa-dosana
noe loba pisan geus dihampoera; karana
njaäheunana bangĕt pisan. Ari djalma
noe dihampoera ngan saeutik, njaäheu-
48 nana saeutik deui. 'Ladjĕng ngalahir ka
awewe teh: [f] Dosa-dosa maneh geus
49 dihampoera. 'Ari noe miloe ngarijoeng
seug ngaromong sadjĕro hatena kijeu:
Saha eta teh, bĕt ngahampoera dosa?
50 'Ari lahiran Jesoes ka awewe teja:
[g] Kapĕrtjajaän maneh geus noeloengan
ka maneh; geura moelang bae sarta
kasĕnangan.

a p. 11 : 37. b Joh. 12 : 3. c p. 15 : 2.
d 1 Moesa 18 : 4. e Mat. 26 : 7. f p. 5 : 20. g p. 8 : 48.

## PASAL 8.

Sanggeusing kitoe Jesoes angkat [a] ngi-
dĕr nagara-nagara djeung desa-desa,
bari ngawoeroek, sarta ngoewarkeun
Indjil tina karadjaän Allah, diariring
2 koe noe doewa wĕlas teja, 'djeung koe
[b] istri-istri, noe geus ditjageurkeun tina
kaäsoepan soekma goreng, sarta tina
kasakit-kasakitna; nja eta Maria noe
katĕlah Magdalena, - [c] ti eta geus ka
3 loewar toedjoeh setan; 'djeung Johanna,
geureuha Koesa, kokolot boemi radja
Herodes; sarta Soesanna; djeung reja

deui istri salijan ti eta; pada ngabakti
ka Jesoes koe babandaänana. *a* p. 13 : 22.
*b* Mat. 27 : 55, 56. *c* Mark. 16 : 9.
4 Mangsa [a] karoempoel djalma loba,
sarta datang ti oenggal-oenggal nagara
noe ngadareuheusan ka Jesoes, ladjĕng
5 Jesoes ngalahir koe misil, kijeu: 'Aja
hidji toekang sĕbar indit ka loewar,
dek njĕbarkeun binihna. Mangsa keur
njĕbarkeun, sawareh ragragan ka djalan;
toeloej katarintjakan, djeung diparatjo-
6 kan koe manoek awang-awang. 'Ari noe
sawareh deui ragraganana kana tjadas;
toeloej djadi, tatapi teu lila perang, sa-
7 bab teu meunang tjai. 'Ari noe sawareh
deui ragraganana ka tĕngah tjoetjoek-
tjoetjoek; dĕmi eta tjoetjoek barĕng dja-
dina, toeloej noe disĕbarkeun teh eunga-
8 peun. 'Ari noe sawareh deui ragraganana
ka taneuh noe hade; sanggeusna djadi
toeloej boewahan, beubeunanganana sa-
ratoes patikĕlaneun. Ari Jesoes geus
ngalahir kitoe, misaoer deui sarta bĕ-
das, kijeu: Saha-saha djalma noe boga
tjeuli pikeun ngadenge, koedoe denge-
keun. *a* Mat. 13 : 1; Mark. 4 : 1.
9 Geus kitoe [a] moerid-moerid naros ka
Jesoes, kijeu pioendjoekna: Noen, eta
10 misil koemaha hartosna? 'Ari lahira-
nana: Maraneh anoe geus dipaparin pi-
njahoëun ka rasijah karadjaän Allah;
tatapi ari ka noe sedjen mah koe misil
bae; soepaja [b] masih molotot oge oelah
nendjo, masih ngadenge oge oelah nga-
11 harti. 'Ari eta misil teh kijeu: Ari binih
12 teja, [c] nja eta pangandika Allah. 'Ari
noe di djalan teja, nja eta noe ngadenge-
keun; toeloej datang Iblis, njokot pa-
ngandika tina hatena, soepaja oelah
koengsi pĕrtjaja djeung oelah disalamĕt-
13 keun. 'Ari noe dina tjadas teja, nja eta
noe ngadengekeun, geus kitoe narima
ka pangandika djeung soekana. Dĕmi
eta teh hanteu akaran, pĕrtjajana han-
teu koengsi lila; mangsa keur aja pang-
14 goda seug djadi moertad. 'Ari noe rag-
rag dina tjoetjoek teja, nja eta noe nga-
dengekeun, sanggeus ti dinja kalipoetan
koe karepotan, koe kabeungharan sarta
koe kangeunahan doenya, noe matak
djadi eungapeun, hanteu datang ka nga-
15 sakkeun kana boewahna. 'Ari noe dina
taneuh noe hade teja, nja eta noe nga-
dengekeun pangandika, geus kitoe di-
tĕtĕpkeun dina hate anoe tĕmĕn djeung
hade, sarta teu pĕtot-pĕtot boewahan.
*a* Mat. 13 : 10; Mark. 4 : 10. *b* Jĕs. 6 : 9, 10.
*c* 1 Petr. 1 : 23.
16 Hanteu aja djalma [a] noe njeungeut
damar, ditoeroeban koe wadah, atawa
diteundeun kolongeun randjang; geus
tangtoe diteundeun dina adjoeg, soepaja
noe arasoep sina nendjo kana tjaängna.
17 'Karana [b] taja pisan pĕrkara boeni, anoe
moal pikataraeun; kitoe deui taja pĕr-
kara rikip, anoe moal pikatangeneun
18 sarta pinjataeun. 'Sing hade-hade [c] ka
pĕtana maraneh nja ngadengekeun; ka-
rana saha-saha noe geus boga, tangtoe
dipaparin deui; sabalikna ari noe han-
teu boga mah, ti eta teh malah-malah
bakal ditjandak anoe koe manehna di-
njanaän bobogaänana. *a* Mat. 5 : 15; Mark.
4 : 21; p. 11 : 33. *b* p. 12 : 2. *c* Mat. 13 : 12; p. 19 : 26.
19 Geus kitoe [a] iboe Jesoes djeung sa-
derek-saderekna saroemping, tatapi teu
bisaeun patĕpang djeung andjeunna, koe
20 bawaning loba djalma. 'Toeloej aja noe
ngoeninga, kijeu pioendjoekna: Ari iboe
sarĕng saderek-saderek andjeun keur
ngaradĕg di loewar, harojongeun tĕpang
21 sarĕng salira andjeun. 'Ngawalon Je-
soes, kijeu lahirna ka eta djalma: Ari
indoeng djeung doeloer kami mah, nja
eta sakoer [b] noe ngadengekeun ka pa-
ngandika Allah, sarta dilampahkeunana.
*a* Mat. 12 : 46; Mark. 3 : 31. *b* p. 11 : 28.
22 Ari geus kitoe, [a] dina hidji mangsa
Jesoes nitihan kana parahoe, diiring
koe moerid-moeridna; ari lahiranana ka
moerid-moerid: Hajoe, oerang lajar ka
peuntaseun laoet. Sĕmproeng mijang.
23 'Ari eukeur lajar, Jesoes kakoelĕman.
Parĕng datang angin riboet ka laoet,
dongkap parahoe kalipoetan koe ombak-
24 ombak, tanwande tiwas. 'Tidinja moe-
rid-moerid njalampeurkeun ka Jesoes;
seug andjeunna digoegahkeun, bari
aroendjoekan: Adoeh, Goeroe! Goeroe!
abdi-abdi rek katiwasan. Ladjĕng Jesoes
goegah, sarta njeuseul ka eta angin
djeung ka ombak laoet; seug areureun,
25 djadi djĕmpe pisan. 'Ngalahir Jesoes
ka moerid-moerid: Na di mana kapĕr-
tjajaän maraneh? Ari eta pada sijeuneun
djeung hareraneun, sarta ngaromong
djeung batoerna kijeu: Na eta teh djal-
ma naon, wĕt marentah ka angin

djeung ka tjai, moenggah datang ka
aranoet bae? *a* Mat. 8:23; Mark. 4:35.
26 Ari lajarna kĕbat [a] ka tanah oerang
27 Gadara, peuntaseun tanah Galilea.'Sang-
geus loengsoer ka darat, ladjĕng Jesoes
kapapag koe hidji djalma, oerang na-
gara dinja; ari eta teh kaäsoepan setan
geus lila katjida; hanteu make papa-
kean, sarta tjitjingna lain dina imah,
ngan sok di djĕro astana-astana bae.
28 'Barang nendjo ka Jesoes, seug eta djal-
ma djĕdjĕritan, sarta bari soedjoed; toe-
loej ngagĕro, kijeu pokna: Adoeh, Jesoes,
Poetra Allah noe langkoeng agoeng!
andjeun aja pĕrkawis naon ka koering?
Panoehoen koering, moegi oelah disang-
29 sara. 'Karana Jesoes miwarang ka soek-
ma nadjis teja, sina ka loewar ti eta
djalma. Karana geus lila neungteuinga-
nanana; sarta geus dirante djeung di-
tambaloeng, soepaja beunang didjaga;
dĕmi rantena koe manehna geus dipa-
rĕgatkeun, sarta digiringkeun koe setan
30 ka tĕgal lĕga. 'Ladjĕng dipariksa koe
Jesoes, kijeu lahirna: Saha ngaran ma-
neh? Ari wangsoelanana: Koering teh
Legioen; karana kaäsoepan koe setan
31 loba. 'Toeloej setan teh pada noenoe-
hoen ka Jesoes, moegi-moegi oelah [b]
32 dika-djoerangkeun. 'Dĕmi di dinja aja
sagoendoek bagong loba pisan, keur nja-
ratoean dina goenoeng; toeloej setan
pada noenoehoen, moegi diwidian njaroe-
roep ka djĕro eta bagong. Ladjĕng di-
33 widian. 'Geus kitoe setan teh pada ka
loewar ti eta djalma, seug njaroeroep
ka djĕro bagong teja; broel sagoendoe-
kanana toetoeroeboen tina gawir ka
34 laoet, toeloej paraeh titeuleum. 'Mangsa
katendjo eta pĕrkara koe noe ngara-
ngon, tidinja laloempatan, bari pada
bebedja di nagara sarta di pilĕmboeran.
35 'Geus kitoe djalma boedal, sĕdjana ha-
jang narendjo ka pĕrkara noe tadi teja.
Toeloej pada ngadeuheusan ka Jesoes;
ari djalma noe ka loewar setanna teja
kasampak eukeur mando deukeut ka
dampal Jesoes, make papakean sarta
geus ingĕt deui; toeloej sarijeuneun.
36 'Djeung deui anoe njaraksian tadi teja,
pada njaritakeun ka maranehanana pĕ-
tana njageurkeun eta djalma noe ka-
37 asoepan setan teja. 'Geus kitoe sakabeh
djalma sakoeriling tanah Gadara teja
pada noenoehoen ka Jesoes, moegi-
moegi andjeunna angkat ti dinja; ka-
rana sarijeuneun kabina-bina. Ari geus
kitoe Jesoes nitihan kana parahoe, la-
38 djĕng moelih. 'Dĕmi djalma noe ka loe-
war setanna teja, nĕnĕda ka Jesoes,
moegi diwidian ngiring. Tatapi koe Je-
soes dipiwarang balik, bari kijeu tim-
39 balanana: 'Geura balik ka imah maneh,
toeloej tjaritakeun pĕrkara aheng, noe
geus didamĕl ka maneh koe Allah. Ti-
dinja indit, ngidĕr sanagara eta, bari
ngoetarakeun padamĕlan aheng, anoe
didamĕl ka manehanana koe Jesoes teja.
*a* Mat. 8:28; Mark. 5:1. *b* Wahj. 9:11; 20:3.
40 Ari geus kitoe, mangsa Jesoes soem-
ping deui, dipapag koe djalma-djalma;
41 karana keur ngarantosan. 'Djĕboel [a] aja
hidji djalma, noe ngaran Jairoes; ari
eta teh kapala masigit. Toeloej mĕndĕk
kana dampal Jesoes, bari noenoehoen,
Jesoes moegi-moegi linggih ka imahna.
42 'Karana eta boga anak awewe noenggal,
oemoerna antara doewa wĕlas taoen;
ari ajeuna keur sakarat. Mangsa Jesoes
angkat, djalma-djalma moenggah nja-
rĕdĕkkeun. *a* Mat. 9:18; Mark. 5:22.
43 Geus kitoe [a] aja hidji awewe, noe
boga kasakit ngagĕtih, lilana geus doewa
wĕlas taoen; ari eta geus ngongkosan
saboga-bogana ka doekoen-doekoen, ta-
tapi sahidji doekoen oge teu aja noe
44 bisaeun njageurkeun. 'Toeloej ngadeu-
heusan ka Jesoes ti poengkoereunana,
sarta njabak kana kĕlin djoebahna; pada-
45 harita ngagĕtihna teh eureun. 'Ladjĕng
Jesoes ngalahir: Saha noe njabak ka
kami? Sapedah eta sakabeh taja noe
ngakoe, geus kitoe Petroes djeung ba-
toer-batoerna aroendjoekan kijeu: Noen
Goeroe! ari djalma-djalma kapan nja-
rĕdĕkkeun sarĕng pada ngagĕntjet ka
salira andjeun, ari andjeun ngalahir-
46 keun: Saha noe njabak ka kami? 'La-
hiran Jesoes: Aja hidji djalma noe nja-
bak ka kami; karana koe kami karasa
47 aja ka loewar [b] karamat ti kami. 'Dĕmi
eta awewe, sanggeus tĕrangeun jen di-
rina hanteu boeni, toeloej ngadeuheusan
bari ngadegdeg, seug mĕndĕk ka pajoe-
neun Jesoes, sarta ngoendjoekkeun di
hareupeun sakabeh djalma sababna noe
matak njabak ka Jesoes, kitoe deui jen
48 geus tjageur sapada-harita. 'Ari lahiran

Jesoes ka dinja: Eh njai! masing soeka
ati; maneh geus ditoeloeng koe kapĕr-
tjajaän maneh; geura moelang bae sarta
kasĕnangan. *a* Mat. 9 : 20; Mark. 5 : 25. *b* p. 6 : 19.
49 Sabot Jesoes [a] keur ngalahir keneh,
datang hidji djalma ti imah kapala ma-
sigit teja, mopojan ka dinja kijeu: Poetra
sampejan geus maot; montong ngaba-
50 roebahkeun ka Djoeragan Goeroe. 'Ta-
tapi Jesoes, sanggeus ngadangoe eta,
seug ngalahir ka kapala masigit teh,
kijeu lahirna: Montong sijeun-sijeun, ma-
sing tĕtĕp nja pĕrtjaja, geus kitoe eta
51 mangke tjageur deui. 'Mangsa Jesoes lĕ-
bĕt ka imahna, hanteu aja noe diwidian
ngiring asoep, ngan [b] Petroes, Jakoboes
djeung Johannes, sarta djeung indoeng-
52 bapa boedak bae. 'Ari sakabeh djalma
tjareurik, njeungtjeurikan boedak teja.
Lahiran Jesoes: [c] Oelah tjareurik; boe-
dak teh lain paeh, ngan keur sasarean
53 bae. 'Tatapi eta pada njeungseurikeun
ka Jesoes, sabab njarahoëun jen estoe
54 maot. 'Ari koe andjeunna geus diboe-
dalkeun sakabehna, ladjĕng njandak leu-
ngeun boedak teja, sarta ngalahir bĕdas,
kijeu lahirna: Eh nji! geura hoedang.
55 'Geus kitoe [d] soekmana datang deui,
sarta harita keneh hoedang. Ladjĕng
Jesoes miwarang, koedoe dibere dada-
56 haran. 'Ari indoeng-bapana mĕlĕngĕk
katjida. Ladjĕng ditimbalan koe Jesoes,
poma-poma [e] oelah bebedja pĕrkara eta
ka sahidji djalma oge. *a* Mark. 5 : 35.
*b* Mat. 17 : 1. *c* p. 7 : 13. *d* 1 Radj. 17 : 22. *e* p. 9 : 21.

## PASAL 9.

Sanggeusing kitoe [a] moerid noe doewa
wĕlas teja koe Jesoes disaoer sina
koempoel; ladjĕng dipaparin kamatihan
djeung kawasa pikeun ka sakabeh setan,
sarta pikeun njageurkeun ka roepa-roepa
2 panjakit. 'Sarta dipiwarang leumpang,
sina ngoewarkeun karadjaän Allah,
djeung njageurkeun ka sakoer noe ga-
3 rĕring. 'Ari lahiranana ka darinja: [b] Ma-
raneh oelah mawa naon-naon baris di
djalan, sapĕrti iteuk, atawa endong,
atawa roti, atawa doewit; kitoe deui
hidji djalma oelah boga badjoe doewa.
4 'Djeung di mana bae maraneh asoep
kana hidji imah, [c] nja di dinja koedoe
tjitjing, sarta ti dinja leumpang deui.
5 'Ari noe hanteu ngakoe ka maraneh,
toeloej ka loewar bae ti nagarana teh,
[d] bari ngekedjekkeun ngĕrĕsna tina soe-
koe maraneh, pikeun djadi saksi ka eta
6 djalma. 'Geus kitoe moerid-moerid boe-
dal, ngidĕr mapaj desa-desa, bari ngoe-
warkeun Indjil sarta njageur-njageur-
keun di mana-mana. *a* Mat. 10 : 1;
Mark. 3 : 13; p. 6 : 13. *b* p. 22 : 35. *c* p. 10 : 7. *d* p. 10 : 11.
7 Ari [a] Herodes, bopati teja, ngareungeu
warta sakabeh pĕrkara noe didamĕl koe
Jesoes; toeloej bingoengeun, sapedah
aja noe ngaromong, jen Johannes teja
8 geus tanghi deui ti noe maraot. 'Aja deui
noe ngaromong, jen Elias geus nem-
bongan; ari tjĕk noe sedjen deui, jen
hidji nabi alam baheula geus tanghi
9 deui. 'Dĕmi lahiran Herodes: Ari Jo-
hannes mah koe aing geus dipotong
beuheungna; na saha eta djalma, noe
kadenge koe aing kitoe kalakoeanana?
Toeloej [b] hajangeun ningali ka Jesoes.
*a* Mat. 14 : 1; Mark. 6 : 14. *b* p. 23 : 8.
10 Ari rasoel-rasoel teja, sanggeusna ma-
roelang, toeloej pada njarijoskeun ka
Jesoes sakabehna noe geus dilampah-
keun koe maranehanana. [a] Ladjĕng di-
tjandak njingkah, njaringsalkeun pribadi
ka ĕnggon noe rehe, bilangan nagara
11 noe ngaran Bet-Saida. 'Barangna djalma-
djalma njarahoëun, toeloej pada noe-
toerkeun ka andjeunna; ladjĕng koe Je-
soes ditarima, sarta diwoeroek sakali
tina pĕrkara karadjaän Allah; ari noe
12 baroga kasakit ditjalageurkeun. 'Geus
kitoe poë teh dek boerit; ari noe doewa
wĕlas teja pada marĕk ka Jesoes, sarta
bari aroendjoekan: Ajeuna eta djalma-
djalma moegi dipiwarang maloendoer,
sina pada leumpang ka desa-desa, sa-
rĕng ka pilĕmboeran anoe aja di sakoe-
riling, soepaja meunang keur pimondo-
keunana sarĕng pitĕdaeunana; wantoe-
wantoe di dijeu mah aja di ĕnggon noe
13 rehe. 'Dĕmi lahiran Jesoes ka moerid:
Koe maraneh bae bere dadaharan. Ari
pioendjoekna: Simkoering mah teu ga-
radoeh deui ngan roti lima siki sarĕng
laoek doewa siki; kadjaba lamoen sim-
koering laleumpang, mangmeulikeun pi-
14 tĕdaeun sadajana eta djalma-djalma.'Ka-
rana djoemlahna antara lima reboe djal-
ma. Ari lahiran Jesoes ka moerid-moe-
ridna: Tjoba sina darijoek goendoekkeun,
15 sagoendoekna lima-lima poeloeh. 'Toe-
loej moerid pada ngalampahkeun kitoe;

16 sakabehna disina darijoek. 'Ladjĕng Je-
soes njandak eta roti lima siki djeung
laoek noe doewa siki teja; seug tanggah
ka langit, bari moedji soekoer; tidinja
pek disĕmplekan, sarta dipaparinkeun
sakali ka moerid-moerid, sina njodor-
17 keun ka eta djalma-djalma.'Toeloej pada
dadaharan, sarta datang ka seubeuheun
sakabeh; dĕmi geus kitoe diparoeloe-
ngan sesa beunang njĕmplekan, wani
aja doewa wĕlas karandjang.

*a* Mat. 14 : 13; Mark. 6 : 30.

18 Ari geus kitoe, dina hidji mangsa Je-
soes keur nĕnĕda di ĕnggon noe simpe;
ari moerid-moerid pada araja. [a] Ladjĕng
mariksakeun ka darinja, kijeu lahirna:
Koemaha tjĕk omong djalma-djalma,
19 kami teh saha? 'Ana ngawangsoel, kijeu
pioendjoekna: Tjĕk sawareh, jen Johan-
nes toekang ngabanjoe; tjĕk noe sedjen,
jen Elias; tjĕk noe sedjen deui mah,
jen sahidji nabi alam baheula geus tanghi
20 deui. 'Ladjĕng ngalahir deui ka darinja:
Ari maraneh mah, tjĕk maraneh kami
saha? Pok Petroes ngawangsoel, kijeu
pioendjoekna: Andjeun teh Kristoes Al-
21 lah.'Seug koe Jesoes pada diomat-omatan
bangĕt pisan, timbalanana poma oelah
22 bebedja ka saha-saha; 'ari lahiranana:
Poetra manoesa teh koedoe pirang-pirang
njandang sangsara, sarta ditampik koe
para kokolot, djeung koe para panghoeloe
agoeng, djeung koe ahli-ahli kitab, sarta
bakal dipaehan, dĕmi dina poë noe katiloe
23 ditanghikeun deui. 'Ladjĕng ngalahir ka
sadajana: Lamoen aja djalma dek anoet
ka kami, koedoe njĕgah karĕp sorangan,
[b] djeung koedoe manggoel oenggal-oeng-
gal poë kai-dipalang adjangna, toeloej
24 anoet ka kami. 'Karana [c] saha-saha noe
dek ngarahajoekeun ka njawana, bakal
kaleungitan koe njawana; sabalikna,
saha-saha noe kaleungitan koe njawana
tina sabab kami mah, eta noe bakal
25 rahajoe njawana. 'Karana naon piga-
weëunana di djalma, kaoentoengan sa-
alam-doenya, lamoen kaleungitan koe
dirina, atawa meunang roegi dirina mah?
26 'Karana [d] saha-saha djalma mikaera ka
kami djeung ka pangwoeroek kami, eta
Poetra manoesa mĕngke mikaera ka
dinja, [e] mangsa soemping bari nganggo
kamoeljaän pribadi, sarta kamoeljaän
Rama djeung para malaikat saroetji.
27 'Satĕmĕnna, [f] kami ngalahir ka mara-
neh: djalma noe narangtoeng di dijeu
sawareh moal pingarasaeun maot, sa-
memeh narendjo kana karadjaän Allah.

*a* Mat. 16 : 13; Mark. 8 : 27. *b* p. 14 : 27. *c* Mat. 10 : 39; p. 17 : 33. *d* p. 12 : 9. *e* Mat. 25 : 31. *f* Mat. 16 : 28; Mark. 9 : 1.

28 Ari geus kitoe, [a] kira dalapan poë anta-
rana ti watĕs ngawoeroek anoe tadi teja,
ladjĕng Jesoes njandak Petroes, Johan-
nes djeung Jakoboes; seug naek ka goe-
29 noeng, bade nĕnĕda. 'Waktoe keur nĕnĕ-
da, pameunteuna salin roepa, sarta pa-
nganggona djadi bodas moeroeb-moeb-
30 jar. 'Beh aja doewa djalma sasaoeran
djeung Jesoes, nja eta Moesa djeung
31 Elias; 'tarembong nganggo kamoeljaän,
sarta pada misaoerkeun panoengtoengan
lalampahan, anoe bakal kalampahkeun
32 koe Jesoes di Jĕroesalem. 'Ari Petroes
sabatoer-batoerna taroendoeheun. Ana
njaring, pada nendjo kamoeljaän Jesoes,
sarta doewa djalma teja ngaradĕg deu-
33 keut. 'Ari geus kitoe, mangsa eta keur
sasalaman djeung Jesoes, pok Petroes
oendjoekan: Noen Goeroe! sae pisan aja
di dijeu teh; simkoering moegi idinan
njarijeun tiloe saoeng; anoe hidji bade
andjeun, noe hidji bade nabi Moesa, sa-
rĕng noe hidji deui bade nabi Elias; teu
njahoëun Petroes teh di omongna so-
34 rangan. 'Sabot keur mioendjoek kitoe,
datang mega, ngaoeban ka sadajana; ari
moerid-moerid teh rareuwaseun, mangsa
noe doewaän teja arasoep kana mega.
35 'Sarta aja gĕntra ti djĕro eta mega, kijeu
pangandikana: [b] Ijeu teh Poetra kami
noe kaäsih; masing pada ngagoegoe ka
36 dinja! 'Keur waktoe aja gĕntra teja, Je-
soes teh kapĕndakna njalira. Ari moerid-
moerid pada repeh bae, sarta dina mangsa
harita hal pĕrkara noe geus katarendjo
euweuh noe ditjaritakeun ka djalma hi-
dji-hidji atjan. *a* Mat. 17 : 1; Mark. 9 : 2. *b* p. 3 : 22.

37 Ari geus kitoe, isoekna, keur laloeng-
soer ti goenoeng, [a] Jesoes dipapag koe
38 djalma loba pisan. 'Geus kitoe aja hidji
djalma ti noe loba teja, mioendjoek
sarta bĕdas, kijeu pioendjoekna: Noen
Goeroe! simkoering panoenoehoen, moe-
gi-moegi tingalian poen anak lalaki; ka-
rantĕn eta anak noenggal simkoering.
39 'Sarĕng aja soekma, sok njĕkĕl ka anak
teh, oedjoeg-oedjoeg djĕdjĕritan; geus

kitoe diboentang-banting datang ka nga-
boedah; meh teu aja towongna, sarĕng
40 dirĕmĕkkeun. 'Simkoering teh geus nĕda
ka moerid andjeun, soepaja dipangkaloe-
warkeun eta soekma, nanging teu ba-
41 risaeun. 'Ladjĕng Jesoes ngalahir, kijeu
lahirna: Eh, bangsa noe teu pĕrtjaja
sarta noe tibalik pikir! sabaraha pili-
laeunana deui kami koedoe ngareudjeu-
ngan ka maraneh, sarta sabar ka ma-
raneh teh? Geura ka-dijeukeun bae eta
42 anak maneh. 'Mangsa rek ngadeuheus,
masih keneh bae dirĕrĕdjet sarta di-
boentang-banting koe eta setan. Tatapi
koe Jesoes disaoeran soekma nadjis teh,
sarta boedakna ditjageurkeun, bari la-
43 djĕng [b] diselehkeun deui ka bapana. 'Ari
djalma-djalma kabeh pada hareugeueun
koe tina kaägoengan Allah. Dĕmi keur
heraneun sakabeh tina sagala pĕrkara
noe sok didamĕl koe Jesoes, ladjĕng
Jesoes ngalahir ka moerid-moeridna:
44 'Koe maraneh ijeu piwoeroek geura teun-
deun kana tjeuli maraneh, nja eta [c] Poe-
tra manoesa teh bakal diselehkeun ka
45 leungeun djalma-djalma. 'Ari moerid-
moerid [d] hanteu ngahartieun ka pilahir
bijeu, sarta geus dipindingan eta teh
ka darinja, sangkan oelah ngahartieun;
ari dek naroskeun hal pilahir teja, da
aladjriheun. *a* Mat. 17 : 14; Mark. 9 : 14. *b* p. 7 : 15.
*c* Mat. 17 : 22; Mark. 9 : 31. *d* p. 18 : 34.

46 Geus kitoe [a] moerid-moerid djadi pada
parĕboet, anoe mana teja diri marane-
47 hanana noe pangoentjoelna. 'Ana [b] ka-
tingali koe Jesoes palikiranana, ladjĕng
njandak hidji boedak leutik, diteundeun
48 deukeut andjeunna; 'seug bari ngalahir
ka maranehanana: Saha-saha noe nga-
koe ijeu boedak leutik, tina sabab djĕ-
nĕngan kami, nja eta djalma ngakoe
ka kami; sarta [c] ari noe ngakoe ka
kami, nja eta ngakoe ka noe geus mi-
warang kami. Karana [d] saha-saha di
pĕlĕbah maraneh anoe pangleutikna,
nja eta noe bakal gĕde teh.
*a* Mat. 18 : 1; Mark. 9 : 33; p. 22 : 24. *b* p. 5 : 22.
*c* Mat. 10 : 40; p. 10 : 16. *d* p. 14 : 11; 18 : 14.

49 Pok [a] Johannes oendjoekan, kijeu pi-
oendjoekna: Noen Goeroe! simkoering
geus pada neudjo hidji djalma, noe nga-
loewarkeun setan-setan koe njĕbat djĕ-
nĕngan andjeun; ari koe simkoering sa-
daja digeunggeureuhkeun, doemeh han-
50 teu miloe ngiring. 'Dĕmi lahiran Jesoes
ka Johannes: [b] Eta oelah digeunggeu-
reuhkeun; karana ari noe teu ngalawan
ka oerang, nja eta ngabantoean.
*a* Mark. 9 : 38. *b* Mat. 12 : 30; p. 11 : 23.

51 Ari geus kitoe, mangsa geus dong-
kap ka waktoe Jesoes bakal [a] ditjandak
ka loehoer, ladjĕng majoen angkat ka
52 Jĕroesalem, 'sarta ngibĕran ti pajoe-
neunana. Noe dipiwarang bral arindit;
[b] toeloej datang ka hidji desa oerang
53 Samaria, bade njawisan Jesoes. 'Ari oe-
rang dinja ĕmboengeun ngakoe ka Je-
soes, tina sabab angkatna majoen ka
54 Jĕroesalem.'Barangna katendjo koe moe-
rid Jesoes, nja eta koe Jakoboes djeung
Johannes, toeloej oendjoekan kijeu: Noen
Goesti! koemaha pikĕrsaeun andjeun,
sae simkoering teh nitah toeroen seu-
neu ti langit, keur ngalĕboer ka eta
djalma-djalma, [c] sapĕrtos noe didamĕl
55 koe nabi Elias teja? 'Dĕmi Jesoes malik
ka poengkoer, ladjĕng njeuseul ka eta
moerid, ari lahirna: Naha maraneh ta-
tjan njaho, Roh mana noe kagoengan
56 maraneh? 'Karana [d] Poetra manoesa
teh pangsoempingna lain baris ngaroek-
sakkeun njawa djalma, estoena mah rek
njalamĕtkeun. Ladjĕng arangkat ka desa
sedjen. *a* Mark. 16 : 19. *b* p. 17 : 11; Joh. 4 : 4.
*c* 2 Radj. 1 : 10. *d* Joh. 3 : 17; 12 : 47.

57 Dĕmi geus kitoe, mangsa keur di dja-
lan, [a] aja hidji djalma oendjoekan ka
Jesoes kijeu: Noen Goesti! simkoering
sĕdja ngiring, ka mana bae andjeun ang-
58 kat. 'Lahiran Jesoes ka dinja: Ari tja-
reuh baroga lijang, manoek awang-awang
baroga sajang; tatapi ari Poetra ma-
noesa mah teu boga ĕnggon keur ngĕ-
59 dĕngkeun sirah-sirah atjan. 'Ari ngala-
hirna ka noe sedjen: Geura ngiring ka
kami. Dĕmi pioendjoek eta: Noen Goesti!
moegi simkoering idinan moendoer heu-
60 la, sĕdja ngaroewang poen bapa. 'La-
hiran Jesoes ka dinja: Ari noe paeh
mah sina ngaroewang sapapatenna-sa-
papatenna; tatapi maneh mah geura
61 bral ngoewarkeun karadjaän Allah. 'Aja
deui noe sedjen oendjoekan kijeu: Noen
Goesti! simkoering sĕdja ngiring ka an-
djeun; [b] nanging nĕda idin amit-amitan
heula sarĕng noe mangkoek di rorom-
62 pok simkoering. 'Tatapi lahiran Jesoes
ka dinja: [c] Ari djalma noe njĕkĕl

woeloekoe, seug ngalijeuk ka toekang,
moal pipantĕseun kana karadjaän Allah.
*a* Mat. 8:19. *b* 1 Radj. 19:20. *c* Pil. 3:14.

## PASAL 10.

Sanggeusing kitoe Goesti ngadjĕnĕng-
keun [a] toedjoeh poeloeh djalma deui,
sarta dipiwarang doewaän-doewaän
leumpang ti pajoen ka oenggal-oenggal
nagara djeung pilĕmboeran, anoe bade
2 disoempingan. 'Ari lahiranana ka eta
teh: [b] Piboewateun koe lĕga, tatapi ari
noe migawe ngan saeutik; koe sabab
eta, geura nĕnĕda ka Pangeran noe ka-
goengan piboewateun, soepaja miwarang
3 noe migawe kana piboewateunana. 'Geu-
ra bral arindit; sing ngaringĕtkeun, [c] ma-
raneh koe kami dititah sapĕrti domba
4 ka tĕngah-tĕngah mejong. 'Oelah [d] ma-
rawa kandjoet, atawa endong, atawa
taroempah; kitoe deui [e] di djalan oelah
oeloek salam ka djalma hidji-hidji atjan.
5 'Sarta [f] di mana bae maraneh asoep
kana hidji imah, koedoe njĕboet heula:
6 Sing salamĕt noe di imah ijeu! 'Saoe-
pama di dinja aja anak kasalamĕtan,
salam maraneh teh pitjitjingeun di noe
kitoe; saoepama teu aja mah, bakal balik
7 deui ka maraneh. 'Sarta koedoe tjitjing
dina eta imah, dahar-nginoem panjoe-
goehan; karana noe baranggawe teh
patoet pimeunangeun boeroehanana. Oe-
8 lah rek pindah-pindah imah. 'Djeung
deui di mana bae maraneh asoep ka
nagara, lamoen aja noe ngakoe ka ma-
raneh, koedoe dahar noe disoegoehkeun
9 ka maraneh. 'Sarta koedoe njageurkeun
ka noe garĕring di dinja, bari ngabe-
djakeun kijeu: Karadjaän Allah teh geus
10 deukeut ka maraneh.' Sabalikna, di mana
bae maraneh asoep ka nagara, lamoen
teu aja noe ngakoe ka maraneh, seug
ka loewar ka loeloeroengna, sarta koe-
11 doe ngomong kijeu: 'Masih ngĕrĕs oge,
anoe napĕl ka kaoela ti nagara maraneh,
koe kaoela dikirabkeun ka maraneh;
ngan koedoe njaraho, karadjaän Allah
12 teh geus deukeut! 'Kami ngalahir ka
maraneh: ari Sadoemoe teja bakal en-
teng hoekoemanana di poëan eta, ti ba-
13 tan nagara noe kitoe. 'Pitjilakaeun [g]
maneh, Korasin! Pitjilakaeun maneh,
Bet-Saida! karana oepama di Tiroes
djeung Sidon didjijeun moedjidjat sapĕrti
noe didjijeun di maraneh teja, tangtoe
eta geus lila tarobat, sarta dijoek bari
14 make karoeng djeung lĕboe. 'Ari Tiroes
djeung Sidon bakal enteng dina hoe-
15 koeman, ti batan maraneh. 'Sarta ari
maneh, Kapernaoem, noe geus didjoeng-
djoengkeun tĕpi ka langit! nja maneh
bakal didjongklokkeun tĕpi ka ĕnggon
16 noe paeh. 'Saha-saha [h] noe ngagoegoe
ka maraneh, nja eta ngagoegoe ka kami;
saha-saha noe nampik ka maraneh, nja
eta nampik ka kami; ari noe nampik
ka kami, nja eta nampik ka noe geus
miwarang kami. *a* 2 Moesa 24:1. *b* Mat. 9:37.
*c* Mat. 10:16. *d* Mat. 10:9, 10. *e* 2 Radj. 4:29.
*f* Mat. 10:12. *g* Mat. 11:21. *h* Mat. 10:40.

17 Tidinja djalma noe toedjoeh poeloeh
teja maroelang deui sarta boengaheun;
aroendjoekanana kijeu: Noen Goesti!
sanadjan setan oge pada taloek ka sim-
18 koering koe djĕnĕngan andjeun. 'Lahiran
Jesoes: Koe kami katendjo [a] Setan teh
19 ragrag ti langit, sapĕrti kilat. 'Masing
njaho, [b] kami teh mere kawasa ka ma-
raneh nintjakan oraj djeung langgir,
djeung deui pikeun ngalawan ka saka-
beh kakoewatan moesoeh; moal aja noe
20 bakal ngaroeksak ka maraneh. 'Tatapi
maraneh oelah boengah sabab soekma-
soekma teh taloek ka maraneh; anggoer
koedoe boengah koe [c] sabab ngaran
maraneh geus disĕratkeun di sawarga.
*a* Wahj. 12:8, 9. *b* Mark. 16:18. *c* Pil. 4:3;
Wahj. 20:12.

21 Dina [a] waktoe harita Jesoes boengah
sadjĕroning manahna, sarta oendjoekan
kijeu: Simkoering moedji ka andjeun,
noen Ama, Pangeran noe kagoengan
langit sarĕng boemi! doemeh eta pĕr-
kawis teja koe andjeun ditoetoepan ka
noe palintĕr sarawoeh ka noe binangkit,
sarĕng geus diboekakeun ka baroedak.
Lĕrĕs, Ama! nja kitoe pisan kasoekaän
22 andjeun. 'Saniskara koe Rama geus di-
serenkeun ka kami; djeung hanteu aja
pisan anoe nganjahokeun ka pĕtana Poe-
tra, ngan Rama bae; kitoe deui teu aja
noe nganjahokeun ka pĕtana Rama, ngan
Poetra bae, djeung sakoer djalma noe
23 dipikarĕp diëbrehan koe Poetra. 'Ladjĕng
Jesoes malik ka moerid-moerid, bari
ngalahir ka dinja woengkoel: [b] Salamĕt
panon, noe narendjo pĕrkara noe katen-
24 djo koe maraneh. 'Karana kami ngalahir
ka maraneh: ti baheula reja pisan nabi

reudjeung radja-radja harajangeun ni-
ngali pĕrkara noe katendjo koe maraneh,
tatapi hanteu koengsi ningali; djeung
harajangeun ngareungeu pĕrkara noe
kadenge koe maraneh, tatapi hanteu
koengsi ngareungeu. *a* Mat. 11:25. *b* Mat. 13:16.
25 Geus kitoe aja hidji ahli toret, seug
nangtoeng, sĕdja ngadodja ka Jesoes;
ari pioendjoekna: Noen Goeroe! sim-
koering koedoe migawe naon, soepaja
26 kawaris hiroep noe langgĕng? 'Lahiran
Jesoes: Koemaha noe geus dioengĕlkeun
dina toret? noe diadji koe sampejan
27 koemaha? 'Ngawangsoel ahli toret teh,
kijeu pihatoerna: [a] Maneh koedoe njaäh
ka Pangeran, Allah maneh, tĕroes reu-
djeung hate, tĕroes reudjeung njawa,
tĕroes reudjeung kakoewatan, sarta tĕ-
roes djeung akal maneh; djeung deui
[b] koedoe njaäh ka batoer maneh, sapĕrti
28 ka diri sorangan. 'Lahiran Jesoes: Bĕnĕr
djawab sampejan teh; nja eta geura
lampahkeun, [c] tangtoe sampejan mangke
29 hiroep! 'Dĕmi ahli toret teh hajang nga-
bĕnĕrkeun maneh; toeloej oendjoekan
ka Jesoes: Saha batoer simkoering teh?
30 'Ngawalon Jesoes, kijeu lahirna: Aja
hidji djalma leumpang ti Jĕroesalem ka
Jĕriho; toeloej dirodjong koe begal; ari
eta pada ngarangsadan papakeanana,
bari diteunggeulan; tidinja laloempatan,
ninggalkeun eta djalma noe ngalondjor
31 satĕngah paeh. 'Geus kitoe parĕng hol
hidji panghoeloe ngaliwat ka djalan eta;
djalma teja katendjo, tatapi tonggoj bae
32 leumpang. 'Kitoe deui hidji ahli Lewi;
ari datang ka lĕbah dinja, djalma teja
katendjo, tatapi tonggoj bae leumpang.
33 'Aja deui hidji oerang Samaria, eukeur
njaba; toeloej datang ka dinja; sarta
ari katendjo djalma teja, seug watireun
34 liwat saking. 'Tidinja disampeurkeun;
seug diboelĕnan raheutna, bari [d] di-
koetjoeran minjak djeung anggoer; geus
kitoe ditoempakkeun ka toetoempaka-
nana, ditoengtoen ka pasanggrahan,
35 sarta toeloej dirawatan. 'Ari isoekna,
barang dek indit, ngodok doewit doewa
dinar, dibikeun ka noe ngadjaga pasang-
grahan; ari omongna kijeu: Eta pangra-
watankeun; anoe dika-loewarkeun saleu-
wihna ti sakitoe, mĕngke koe koela
36 diganti, samangsa ka dijeu deui. 'Koe-
maha pamikir sampejan: anoe mana
eta tiloean teh batoer djalma noe di-
37 rodjong koe begal teja? 'Ari wangsoe-
lanana: Nja eta noe milampahkeun ka-
roenja ka manehanana. Ngalahir Jesoes
ka ahli toret teh: Geura bral, sarta [e]
milampah tjara noe kitoe pĕtana!

*a* 5 Moesa 6:5. *b* 3 Moesa 19:18. *c* 3 Moesa 18:5. *d* Jĕs. 1:6. *e* p. 6:36.

38 Ari keur mangsa di djalan, Jesoes
soemping ka hidji [a] desa. Di dinja aja
hidji istri, ngaran Marta, ngalinggihkeun
39 Jesoes ka boemina. 'Sarta boga saderek
istri, ngaran Maria; eta seug emok deu-
keut ka dampal Jesoes, ngadengekeun
40 piwoeroekna. 'Tatapi [b] ari Marta mah
riboet nja ngalalajanan. Toeloej marĕk,
sarta oendjoekan: Na Goesti teu mi-
roseja, koering ngalalajanan ngan so-
rangan, diantĕp bae koe doeloer? Moegi
41 Goesti miwarang sina ngabantoean. 'Dĕ-
mi Jesoes ngawalon ka Marta, kijeu
lahirna: Eh Marta! Marta! maneh njoe-
sahkeun djeung ngariwoedkeun diri ma-
42 neh koe tina loba pisan pĕrkara. 'Ta-
tapi ngan hidji pĕrkara noe pĕrloe. Ari
Maria mah geus milih bagian noe hade;
moal ditjokot deui ti manehanana.

*a* Joh. 11:1. *b* Joh. 12:2.

## PASAL 11.

Ari geus kitoe, dina hidji mangsa Je-
soes aja dina hidji ĕnggon, sarta nĕ-
nĕda; ari parantos, toeloej moeridna
saoerang oendjoekan kijeu: Noen Goesti!
moegi simkoering pada diwoeroek bade
nĕnĕda, sapĕrtos [a] Johannes geus nga-
2 woeroek ka moerid-moeridna. 'Ngalahir
Jesoes ka moerid-moerid: [b] Samangsa
maraneh dek nĕnĕda, koedoe kijeu nja
pok: Noen Ama, anoe linggih di sawarga!
Djĕnĕngan Ama moegi sina disoetjikeun.
Karadjaän Ama moegi sina dongkap.
Kĕrsa Ama moegi sina dilampahkeun,
sapĕrtos di sawarga, nja kitoe deui di
3 boemi. 'Moegi koering oenggal-oenggal
poë dipaparin rĕdjĕki koering anoe pi-
4 tjĕkapeun. 'Sarĕng moegi ngahampoera
kana dosa-dosa koering; karana koering
oge ngahampoera ka oenggal-oenggal noe
garadoeh kasalahan ka koering. Moegi
koering oelah dilĕbĕtkeun kana pang-
goda, lĕrĕsna mah moegi disalamĕtkeun
ti noe goreng. *a* p. 5:33. *b* Mat. 6:9.
5 Lahiranana deui ka moerid-moerid:
Saha-saha di pĕlĕbah maraneh anoe boga

sobat, toeloej leumpang ka dinja wantji
tĕngah peuting, bari ngomong: Eh so-
6 bat! namboet roti tiloe siki; 'karana
koering kadatangan sobat koering, man-
tas njaba, keur parĕng teu gadoeh keur
7 njoegoehan. 'Koemaha noe di djĕro
imah teh bakal ngadjawab, kijeu pokna:
Eh, oelah njoesahkeun ka kaoela; ari
panto ajeuna geus ditoelakan, sarta ba-
roedak geus aja di pangkeng reudjeung
kaoela; kaoela mah teu kadoega hoe-
8 dang djeung merean ka sampejan? 'Ka-
mi ngalahir ka maraneh: sanadjan teu
daekeun hoedang djeung merean sabab
eta djalma sobatna, tangtoe sabab tina
kawanianana bakal oge hoedang sarta
mere sakoemaha bae pitjoekoepeunana.
9 'Kami ngalahir deui ka maraneh: [a] Koe-
doe nĕnĕda, bakal maraneh dipaparin;
koedoe nejangan, bakal maraneh mang-
gih; koedoe ngĕtrok-ngĕtrok, bakal ma-
10 raneh dipangboekakeun. 'Karana saha-
saha noe nĕnĕda, tangtoe dipaparin;
djeung saha-saha noe nejangan, tangtoe
manggih; kitoe deui saha-saha noe ngĕ-
trok-ngĕtrok, tangtoe dipangboekakeun.
11 'Saha di pĕlĕbah maraneh bapa, lamoen
dipentaän roti koe anakna, ana sok teh
batoe? atawa dipentaän laoek, ana sok
12 teh oraj ngagantian laoek? 'Atawa la-
moen menta ĕndog, ana sok teh lang-
13 gir? 'Koe sabab eta, ari maraneh noe
goreng teh bisa mahanan noe harade
ka anak-anak maraneh, komo teuing
Rama noe linggih di sawarga bakal ma-
sihan Roh Soetji ka noe njoehoenkeun.
*a* Mat. 7 : 7.

14 Geus kitoe [a] Jesoes ngaloewarkeun
hidji setan, sarta nja eta bisoe. Dĕmi
geus ka loewar setanna, djalma noe bi-
soe teh ngomong. Ari djalma-djalma
15 hareraneun. 'Tatapi ari noe sawareh
ngaromong: [b] Eta ngaloewarkeun setan
16 soteh koe Beël-Sĕboeb, kapala setan.'Aja
deui noe ngadodja ka Jesoes, [c] menta
17 tanda ti langit. 'Nanging Jesoes oeni-
ngaeun kana pikiranana; seug ngalahir
ka eta djalma: Oenggal karadjaän noe
mĕrangan maneh, tangtoe toempoer;
sarta oenggal imah noe mĕrangan ma-
18 neh, tangtoe roeboeh. 'Oepama Setan
mĕrangan maneh, koemaha karadja-
anana bisa tĕtĕp? Karana tjĕk maraneh,
kami ngaloewarkeun setan teh koe Beël-
19 Sĕboeb. 'Lamoen ĕnja kami ngaloewar-
keun setan koe Beël-Sĕboeb, anak-anak
maraneh ngaloewarkeunana setan teh
koe saha? Manana nja eta pisan noe ba-
20 kal ngahoekoeman ka maraneh. 'Saba-
likna, lamoen kami ngaloewarkeun setan
teh [d] koe panangan Allah, nandakeun
karadjaän Allah geus dongkap ka ma-
21 raneh. 'Lamoen anoe bĕdas njoren paka-
rang, ngadjaga pakoewonna, sabanda-
22 bandana rahajoe. 'Tatapi lamoen anoe
leuwih bĕdas ngarontok ka manehana-
na sarta ngelehkeun, seug dirĕboet sa-
gala pakarangna noe diandĕlkeun teja,
geus kitoe djarahanana dibagi-bagikeun.
23 'Anoe hanteu miloe ka kami, nja eta
ngalawan ka kami teh; sarta noe hanteu
miloe ngoempoelkeun djeung kami, nja
24 eta ngaboerantakkeun. 'Mangsa [e] soek-
ma nadjis geus ka loewar ti djalma, toe-
loej ngidĕran ĕnggon noe rarehe, neja-
ngan eukeur tjitjing; ana hanteu mang-
gih, seug ngomong kijeu: Ah, dek balik
deui bae ka imah oeroet aing ka loewar.
25 'Ari datang, njampak geus beunang nja-
26 poean sarta dialoes-aloes. 'Tidinja leum-
pang, ngadjakan toedjoeh batoer pada
soekma, noe leuwih goreng ti batan ma-
nehanana; ari geus asoep, tjaritjing di
dinja; djadi djalma teja ahirna leuwih
bangĕt ti batan tadi. *a* Mat. 9 : 32; 12 : 22.
*b* Mat. 12 : 24. *c* Mat. 12 : 38; 16 : 1. *d* 2 Moesa 8 : 19.
*e* Mat. 12 : 43.

27 Ari geus kitoe, mangsa Jesoes ngala-
hirkeun noe bijeu teja, aja hidji awewe
di pĕlĕbah djalma-djalma, pok oendjoe-
kan, bari bĕdas pisan sowarana: Sala-
mĕt lamboet, noe geus ngandoeng ka
andjeun, sarĕng salamĕt pinareup, noe
28 geus disĕsĕpan koe andjeun! 'Dĕmi lahi-
ran Jesoes: [a] Ĕnja salamĕt sakoer noe
ngadengekeun ka pangandika Allah,
sarta diëstoekeunana. *a* p. 8 : 15, 21.

29 Mangsa djalma-djalma keur ngararo-
njok, seug Jesoes ngalahir kijeu: [a] Ijeu
bangsa teh bangsa goreng; menta tanda;
eta moal dibere tanda, ngan tanda nabi
30 Joenoes teja. 'Karana sapĕrti Joenoes
geus djadi tanda keur oerang Ninĕwe,
nja kitoe deui Poetra manoesa teh pidja-
dieun tanda keur ijeu bangsa ajeuna.
31 'Radja istri [b] ti tĕbeh kidoel teja bakal
ngadeuheusan ka hoekoem kijamat ba-
rĕng djeung djalma bangsa ijeu, sarta

seug ngahoekoeman ka darinja; karana
geus soemping ti toengtoeng boemi, ba-
waning hajangeun ngareungeu kana ka-
pintĕran Soeleman; padahal anoe ajeuna
di dijeu mah leuwih ti batan Soeleman.
32 'Oerang [c] Ninĕwe bakal ngadareuheusan
ka hoekoem kijamat barĕng djeung ijeu
bangsa ajeuna, sarta seug ngahoekoe-
man ka darinja; karana oerang Ninĕwe
teh tarobat sanggeusna meunang piwoe-
roek ti Joenoes; padahal anoe ajeuna
di dijeu mah leuwih ti batan Joenoes.

*a* Mat. 12 : 39; 16 : 4. *b* 1 Radj. 10 : 1. *c* Joen. 3 : 5.

33 Hanteu aja djalma [a] noe njeungeut
damar, diteundeun di noe boeni, atawa
ditoeroeban koe gantang; geus tangtoe
diteundeun dina adjoegna, soepaja noe
34 arasoep sina narendjo kana sorotna. 'Ari
[b] damar badan teh, nja eta panon. Oepa-
ma panon maneh tjekas, tjaäng badan
maneh sakoedjoer; sabalikna oepama
soerĕm mah, poëk badan maneh sakoe-
35 djoer. 'Masing hade-hade, tjaäng noe aja
di djĕro maneh teh oelah djadi poëk.
36 'Lamoen badan maneh tjaäng pisan, eu-
weuh naon-naon anoe poëk, tangtoe tja-
ang sakabehna, tjara keur mangsa ma-
neh katodjo koe sorot damar.

*a* Mat. 5 : 15; p. 8 : 16. *b* Mat. 6 : 22.

37 Mangsa Jesoes keur ngalahir, [a] aja
hidji ahli parisi ngahatoeranan toewang
ka imahna. Geus kitoe lĕbĕt, ladjĕng
38 linggih toewang. 'Barang katendjo koe
ahli parisi teh, heraneun [b] doemeh Je-
39 soes toewang teu sibanjo heula. 'Dĕmi
Goesti ngalahir ka dinja kijeu: [c] Ari ma-
raneh, ahli parisi! sok ngabĕrĕsihan tja-
tjangkir djeung pandjang ngan di loe-
warna bae; tatapi di djĕro maraneh
pinoeh koe beunang ngarampas djeung
40 koe kagorengan.'Eh, noe barodo! ari noe
geus ngadamĕl loewarna, lain nja eta
41 noe ngadamĕl djĕrona oge? 'Tatapi eusi-
na koedoe sidĕkahkeun; lamoen kitoe
mah, sakabehna djadi bĕrĕsih di ma-
raneh. *a* p. 7 : 36; 14 : 1. *b* Mark. 7 : 2. *c* Mat. 23 : 25.

42 Tatapi pitjilakaeun maraneh, ahli pa-
risi! karana maraneh [a] ngadjakatan soe-
rawoeng, djeung kasimoekan, sarta sa-
gala lalab-lalab; padahal maraneh nga-
liwat ka hoekoem djeung kana kanjaähan
ka Allah. Nja eta noe koedoe dipilampah,
sarta ari noe hidji deui oelah ditinggal.
43 'Pitjilakaeun maraneh, ahli parisi! karana
maraneh [b] rĕsĕp darijoek panggirangna
di masigit-masigit, djeung sok hajang di-
44 aroendjoengan di pasar-pasar. 'Pitjilaka-
eun maraneh, ahli kitab djeung ahli pari-
si, djalma noe poera-poera! karana ma-
raneh teh saroewa djeung astana noe han-
teu katara, ari djalma noe njorang teu
njarahoëun. *a* Mat. 23 : 23; p. 18 : 12. *b* p. 20 : 46.

45 Geus kitoe ahli toret saoerang pok
ngawangsoel, kijeu pioendjoekna: Eh
Goeroe! kasaoeran andjeun noe kitoe
teh ka koela djeung pada batoer ge nga-
46 hinakeun. 'Ari lahiran Jesoes: Pitjilaka-
eun maraneh oge, [a] ahli toret! karana
ngamomotkeun ka djalma momotan noe
teu beunang ditanggoeng, tatapi ari diri
maraneh mah teu njabak ka eta momo-
47 tan koe ramo hidji-hidji atjan. 'Pitjila-
kaeun maraneh! [b] karana sok ngomean
makam para nabi, ari eta nabi koe ka-
48 roehoen maraneh diparaehan. 'Nanda-
keun maraneh teh ngaroedjoekan sarta
mirĕsĕp ka pagawean karoehoen mara-
neh; karana nja eta geus maehan ka
para nabi, sarta koe maraneh diomean
49 makamna. 'Koe pedah kitoe noe matak
kaoeningaän Allah teh geus ngandika:
[c] Kami bakal miwarangan ka marane-
hanana nabi-nabi djeung rasoel-rasoel;
ari noe sawareh bakal dipaehan djeung
50 ditoendoeng koe maranehanana; 'soe-
paja dipoendoet ti ijeu bangsa ajeuna
gĕtih sadajana nabi, anoe geus dikoe-
tjoerkeun [d] ti watĕs didjadikeunana
51 alam-doenya; 'mimitina ti gĕtih Habil,
tĕpi ka gĕtih Djakaria, noe dipaehan di
antara altar djeung kabah teja. Satĕ-
mĕnna, kami ngalahir ka maraneh, eta
bakal dipoendoet ti ijeu bangsa ajeuna.
52 'Pitjilakaeun maraneh, ahli toret! [e] ka-
rana sorog kanjaho koe maraneh geus
diboenikeun; ari maraneh sorangan han-
teu asoep, sarta noe hajang asoep koe
maraneh dipĕgatan. *a* Mat. 23 : 4. *b* Mat. 23 : 29.

*c* Mat. 23 : 34. *d* Mat. 25 : 34. *e* Mat. 23 : 13.

53 Mangsa Jesoes ngalahirkeun anoe tadi
teja, seug ahli-ahli kitab djeung ahli-
ahli parisi pada ngamimitian ngariwoed-
keun ka andjeunna habĕn pisan, sarta
54 nararoskeun reja-reja pĕrkara; 'bari
[a] ngintip-ngintip, pangarahna meunang-
keun naon-naon noe ka loewar ti lam-
bĕjna, soepaja bisa ngĕlakkeun an-
djeunna. *a* p. 20 : 20.

## PASAL 12.

Sabot keur kitoe, karoempoel djalma
mangreboe-reboe, datang ka silih-tin-
tjak. Geus kitoe Jesoes ngalahir ka moe-
rid-moeridna kijeu: [a] Mimitina pisan
koedoe hade-hade diri maraneh koe
ragi ahli parisi, nja eta kapoera-poeraän.
2 'Taja pisan [b] pĕrkara katoetoepan, anoe
moal pikataraeun; atawa pĕrkara boeni,
3 anoe moal pikatangeneun. 'Koe sabab
eta, saniskara noe koe maraneh diomong-
keun di noe poëk, bakal kadenge di noe
tjaäng; sarta noe koe maraneh dihare-
woskeun kana tjeuli dina pangkeng, ba-
kal dioewarkeun tina hateup imah.
4 'Djeung kami ngawoeroek ka maraneh
anoe djadi sobat kami: [c] oelah rek sa-
rijeun koe noe maehan kana badan,
sanggeusna ti dinja teu bisaeun migawe
5 naon-naon deui. 'Ari kami rek noedoeh-
keun ka maraneh anoe koedoe dipikasi-
jeun koe maraneh teh: koedoe sarijeun
koe noe kagoengan kawasa, sanggeusna
maehkeun, seug ngaloengkeun ka djĕro
naraka ongkoh; satĕmĕnna, kami nga-
woeroek ka maraneh: nja eta noe koedoe
6 dipikasijeun koe maraneh teh. 'Ari ma-
noek piit didjoewalna lain lima doewa
doewit? kilang kitoe ge moenggoehing
di Allah teu aja noe kalalian hidji-hidji
7 atjan. 'Malah-malah [d] boeoek anoe aja
dina sirah maraneh geus kaetang kabeh.
Koe sabab eta, oelah rek sarijeun; mara-
neh teh leuwih ti batan manoek piit noe
8 loba. 'Djeung deui kami ngalahir ka ma-
raneh: [e] saha-saha noe ngakoe ka kami
di hareupeun djalma-djalma, tangtoe
diakoe deui koe Poetra manoesa di ha-
9 reupeun para malaikat Allah.'Sabalikna,
[f] saha-saha noe nganglĕs ka kami di ha-
reupeun djalma-djalma, tangtoe dianglĕs
deui di hareupeun para malaikat Allah.
10 'Djeung [g] saha-saha djalma noe ngo-
mong ngalawan ka Poetra manoesa teh,
bakal dihampoera; tatapi ari noe ngago-
rengkeun ka Roh Soetji mah, moal di-
11 hampoera. 'Ari [h] samangsa maraneh
diiringkeun ka masigit-masigit, djeung
ka kapala-kapala, sarta ka noe pada ka-
wasa, poma oelah salĕmpang koe pĕtana
atawa koe naon pingadjawabeun, atawa
koe noe bakal diaromongkeun koe ma-
12 raneh; 'karana dina waktoe eta pisan
Roh Soetji bakal ngawoeroek ka mara-
neh sakoer anoe koedoe diaromongkeun
koe maraneh teh.

*a* Mat. 16 : 6; Mark. 8 : 15. *b* Mat. 10 : 26; p. 8 : 17. *c* Ibr. 13 : 6. *d* p. 21 : 18. *e* Mat. 10 : 32. *f* p. 9 : 26; 2 Tim. 3 : 12. *g* Mat. 12 : 31. *h* Mat. 10 : 19; Mark. 13 : 11; p. 21 : 14.

13 Geus kitoe aja hidji djalma ti anoe
koempoel teja, oendjoekan ka Jesoes
kijeu: Noen Goeroe! moegi miwarang ka
doeloer koering, sina ngabagikeun ba-
14 rang titilar ka koering. 'Ari lahiran Je-
soes ka dinja: Eh djalma! saha noe ka
kami ngadjĕnĕngkeun djaksa atawa toe-
15 kang ngabagikeun ka maraneh? 'Ladjĕng
ngalahir deui ka djalma-djalma teh:
Mangka hade-hade, [a] koedoe njĕgah ka-
pĕrĕtjitan; karana hiroep teh lain koe
16 kalobaän banda bae.'Tidinja Jesoes nga-
lahirkeun hidji misil ka maranehanana,
kijeu lahirna: Aja hidji djalma beunghar,
beubeunanganana tina taneuhna tjoe-
17 koel pisan. 'Seug mikir di djĕro hatena,
kijeu pokna: Koemaha aing pipĕtaeuna-
na? karana aing teu boga keur ngampi-
18 han hasil-hasil aing. 'Ari omongna: Ah,
dek mĕtakeun kijeu bae: [b] dek ngaroe-
wag koedang-koedang aing, toeloej nji-
jeun deui noe gĕde ti batan eta; nja di
dinja ngoempoelkeun sagala kahasilan
19 aing djeung barang-barang. 'Geus kitoe
dek ngomong ka njawa aing: Eh njawa!
ajeuna maneh boga barang loba pisan,
mahi sababaraha taoeneun; ajeuna eu-
reun bae, geura dahar-leueut, masing
20 boengah pisan. 'Dĕmi Allah ngandika ka
eta djalma kijeu: Eh, noe boeroeng! dina
peuting ijeu dek dipoendoet njawa ma-
neh; [c] ari noe beunang njawiskeun ma-
21 neh teja, saha noe pibogaeun? 'Nja kitoe
pĕtana anoe ngoempoelkeun doenya-
brana keur dirina sorangan, djeung
hanteu beunghar di Allah.

*a* 1 Tim. 6 : 7—10. *b* Djab. 39 : 7. *c* Aj. 27 : 8.

22 Ladjĕng Jesoes ngalahir ka moerid-
moeridna: [a] Koe sabab eta kami nga-
woeroek ka maraneh: oelah rek salĕm-
pang kana hiroep maraneh, tina pĕrkara
pihakaneun; atawa kana badan mara-
23 neh, tina pĕrkara pipakeëun. 'Ari hiroep
teh leuwih ti batan kahakanan, djeung
badan teh leuwih ti batan papakean.
24 'Geura arawaskeun pĕtana gagak; tara
njĕbarkeun djeung tara diboewat; teu
boga gowah, teu boga koedang; geuning
koe Allah diparaban bae. Ari maraneh

koetan lain leuwih pisan ti batan ma-
25 noek-manoek? 'Saha pělěbah maraneh
anoe bisa nambahan oemoer koe saästa,
26 tina salěmpangna? 'Lamoen maraneh
hanteu bisa migawe pěrkara noe pang-
leutikna, naha mana salěmpang koe pěr-
27 kara noe sedjen? 'Geura arawaskeun
pětana bakoeng, dina ngagědeanana; eta
tara baranggawe, tara nganteh; ari
kami ngalahir ka maraneh: sanadjan
Soeleman oge, sakitoe gěde kamoelja-
anana, panganggona hanteu něpi ka hidji
28 eta kěmbang bakoeng.'Lamoen djoekoet-
djoekoet, anoe aja poë ijeu di těgal, ari
isoekna dialoengkeun ka pameuleuman,
koe Allah didangdanan sakitoe: pon pi-
lalagi maparin papakean ka maraneh,
29 eh djalma noe koerang pěrtjaja! 'Ari ma-
raneh teja, oelah nanjakeun pihakaneun
atawa piinoemeun; djeung oelah sok
30 mangmang. 'Karana [b] sagala pěrkara
noe kitoe teja sok disalijar koe bangsa-
bangsa di doenya; ari Rama maraneh
langkoeng oeninga, jen maraneh kakoe-
31 rangan eta sakabehna pěrkara. 'Nja koe-
doe pada nejangan karadjaän Allah;
sanggeus kitoe eta sakabehna pěrkara
tanwande diwoewoehan ka maraneh.
32 'Oelah sarijeun, [c] eh goendoekan saeu-
tik! karana kasoeka Rama maraneh teh
pimaparineun karadjaän nja ka mara-
33 neh. 'Djaroewal [d] babandaän maraneh,
pake mere siděkah. Geura njarijeun pi-
keun diri maraneh kandjoet noe teu
keuna koe boetoet, radja-brana noe teu
pisoedaeun, anoe aja di sawarga; nja ka
dinja noe maling hanteu něpi, djeung
34 toko hanteu ngaroeksak. 'Karana di
mana bae ajana radja-brana maraneh,
nja di dinja piajaeunana hate maraneh
oge. *a* Mat. 6 : 25. *b* Mat. 6 : 32. *c* Jěs. 41 : 14;
p. 22 : 29. *d* Mat. 6 : 19; p. 16 : 9; 18 : 22.

35 Tjangkeng maraneh [a] koedoe disa-
boek, djeung damar maraneh koedoe
36 hoeroeng. 'Sarta maraneh sing saperti
djalma noe ngadagoan pimoelangeunana
djoeragan ti noe siděkah kawinan; soe-
paja dimana datang, djoeragan ngětro-
kan panto, gantjang ngaboekakeunana.
37 'Salamět badegana, noe kasampak nja-
ring koe djoeraganana, mangsa datang!
Satěměnna, kami ngalahir ka maraneh:
eta djoeragan bakal disaboek, toeloej
badega-badegana teh disina ngarijoeng,
seug disampeurkeun sarta dilalajanan.
38 'Djeung [b] oepama datangna dina wak-
toe ronda noe kadoewa, atawa dina
waktoe ronda noe katiloe, kasampak
kitoe pětana, tangtoe salamět badega
39 teh. 'Sarta [c] maraneh masing nganja-
hokeun, ari noe boga imah, oepama
njahoëun kana waktoe pidatangeun pa-
ling, geus tangtoe njaring bae, moal
40 dibikeun imahna digangsir. 'Koe sabab
eta, [d] maraneh oge koedoe pada sadija;
karana Poetra manoesa teh pisoempi-
ngeunana dina waktoe noe hanteu ka-
taksir koe maraneh. *a* Jěr. 1 : 17; 1 Petr. 1 : 13.
*b* Mat. 24 : 42. *c* Mat. 24 : 43. *d* p. 21 : 34—36.

41 Tidinja Petroes oendjoekan: Noen
Goesti! andjeun ngalahirkeun misil teja
ka abdi-abdi bae, atanapi ka sadaja
42 djalma-djalma? 'Ari lahiran Goesti: [a] Sa-
ha kokolot boemi anoe goemati djeung
pintěr teh, noe bakal didjěněngkeun koe
djoeragan ngoeroeskeun badega-badega-
na, baris pimereëun baranghakan ka
43 darinja dina waktoena? 'Salamět eta
badega, noe kasampak koe djoeraganana
keur migawe noe kitoe pětana, mangsa
44 datang. 'Satěměnna, kami ngalahir ka
maraneh: [b] eta bakal didjadikeun toe-
kang ngoeroes ka sakabeh babandaän
45 djoeraganana. 'Tatapi oepama eta ba-
dega ngomong dina hatena: Djoeragan
tangtoe lila pidatangeunana; geus kitoe
mimiti neunggeulan ka badega lalaki
djeung ka badega awewe, sarta nja-
46 toe-nginoem datang ka mabok: 'kasě-
děk datang djoeragan badega teja dina
poë anoe hanteu katěgoeh, sarta dina
waktoe anoe hanteu njahoëun maneha-
nana, toeloej eta dipijasat, sarta bagi-
anana disaroewakeun djeung sakoer noe
47 hanteu toehoe. 'Ari [c] badega noe nja-
hoëun ka pikarěpeun djoeraganana, ta-
tapi hanteu dangdan, djeung hanteu
noeroet kana eta karěpna, bakal di-
48 teunggeulan kabina-bina; 'tatapi [d] ari
noe teu njahoëun mah, seug migawe
anoe mandjing kana siksaän teunggeul,
eta bakal diteunggeulan rada enteng.
Saha-saha djalma noe diberean loba,
dipentana loba deui; sarta saha-saha
noe dipihapean loba, dipentana beuki
loba. *a* Mat. 24 : 25; 1 Kor. 4 : 2. *b* p. 19 : 17.
*c* Jak. 4 : 17. *d* Sil. 24 : 12.

49 Kami noe matak datang rek ngaloeng-

keun seuneu ka boemi; sarta naon deui
kahajang kami, ngan geuwat hoeroeng
50 bae? 'Tatapi [a] kami koedoe dibanjoean
koe sahidji pangbanjoe, sarta kami teh
wĕt karoepĕkan bangĕt pisan nĕpi ka
51 geus kalampahkeun. 'Koemaha pamikir
maraneh teh, [b] kami noe matak datang
dek ngadjadikeun karoentoetan di boe-
mi? Kami ngalahir ka maraneh: eta
mah lain, saĕnjana ngadjadikeun papa-
52 doean. 'Ari ti watĕs ajeuna lima djalma
dina sahidji imah anoe bakal papadoean,
anoe tiloe madoean ka noe doewa, ari
53 noe doewa madoean ka noe tiloe. 'Bapa
bakal madoean ka anakna lalaki, sarta
anak lalaki ka bapana; ari indoeng ka
anakna awewe, sarta anak awewe ka
indoengna; ari mitoha awewe ka mi-
nantoena awewe, sarta minantoe awewe
ka mitohana awewe.

*a* Mat. 20 : 22; Mark. 10 : 38. *b* Mat. 10 : 34.

54 Ladjĕng Jesoes ngalahir deui ka djal-
ma-djalma teh: [a] Mangsa maraneh nen-
djo mega keur naek ti koelon, harita
ngomong kijeu: dek hoedjan; nja kitoe
55 pisan djadina. 'Djeung mangsa maraneh
nendjo [b] angin datangna ti kidoel, ha-
rita ngomong kijeu: bakal panas; nja
56 kitoe pisan djadina. 'Eh, djalma noe
poera-poera! kana roepa boemi djeung
langit maraneh bisa ngahartikeun; naha
57 teu ngahartikeun ka djaman ijeu? 'Koe
naon maraneh mana hanteu ngahoe-
koeman ti diri sorangan anoe saestoena?
58 'Karana maneh [c] satijap-tijap ngadeu-
heus ka noe kawasa reudjeung lawan
maneh, koedoe sing hade-hade keur di
djalan, malar leupas tina lawan teh;
oelah koengsi maneh dibawa ka djaksa,
seug koe djaksa diselehkeun ka sipir,
ari koe sipir diasoepkeun ka pangbe-
59 rokan. 'Kami ngalahir ka maneh: hamo
maneh ka loewar deui ti dinja, lamoen
tatjan poenah hoetang, tinggal sapeser
oge.

*a* Mat. 16 : 2. *b* Aj. 37 : 17. *c* Mat. 5 : 25.

## PASAL 13.

Dina mangsa eta aja djalma di pajoe-
neun, anoe marioendjoek ka Jesoes
tina hal oerang Galilea, noe ditjam-
poerkeun gĕtihna koe Pilatoes reudjeung
2 koerbanna. 'Ngawalon Jesoes, kijeu la-
hirna ka eta djalma: [a] Koemaha pa-
mikir maraneh, eta oerang Galilea teja,
noe matak kataradjang sakitoe, leuwih
doraka ti batan oerang Galilea noe loba?
3 'Kami ngalahir ka maraneh: eta mah
lain kitoe; tatapi saoepama maraneh
hanteu tobat mah, tangtoe toempoer
4 kabeh tjara kitoe. 'Djeung deui djalma
dalapan wĕlas teh, anoe katarindih pa-
panggoengan di Siloam, datang ka pa-
raeh teja, koemaha pamikir maraneh,
eta teh djalma baroga dosa leuwih ti
batan djalma noe loba, noe aja di Jĕ-
5 roesalem? 'Kami ngalahir ka maraneh:
eta mah lain kitoe; tatapi saoepama
maraneh hanteu tobat mah, tangtoe
toempoer kabeh tjara kitoe.

*a* Joh. 9 : 2.

6 Ladjĕng Jesoes ngalahirkeun misil,
kijeu: Aja hidji djalma noe boga tangkal
kondang sahidji, dipĕlak di kĕbon ang-
goerna; geus kitoe datang, nejangan
boewah ka tangkalna, tatapi hanteu
7 manggih. 'Tidinja ngomong ka mandor
kĕbonna: Kami teh bĕt ngalanglang
geus meunang tiloe oesoem, nejangan
boewah ka ijeu tangkal kondang, hanteu
manggih bae; pek geura toewar, matak
8 njoewoengkeun lahan bae! 'Ngadjawab
mandor teh, kijeu djawabna: Noen djoe-
ragan! ingkeun bae sataoen ijeu deui
mah; koe koering dek dipoetĕr sakoeri-
9 lingna, sarta digĕmoekan sakali, 'soegan
daekeun boewahan; saoepama hanteu
mah, kakara [a] ditoewar koe djoeragan.

*a* Mat. 7 : 19.

10 Ari di poë sabat Jesoes ngawoeroek
11 dina hidji masigit. 'Harita aja hidji awe-
we, noe aja soekmaän anoe matak djadi
kasakit, geus meunang dalapan wĕlas
taoen lilana; eta teh bongkok, teu bisa
12 pisan mĕnĕrkeun awakna. 'Barang kati-
ngali, ladjĕng koe Jesoes disaoer, sarta
ngalahir ka dinja: Njai! ajeuna geus sa-
13 lamĕt tina kasakit maneh. 'Seug [a] di-
toempangan koe pananganana; harita
keneh ge bĕnĕr deui awakna, toeloej
14 awewe teh ngamoeljakeun ka Allah. 'Ari
kapala masigit poendoeng, sabab Jesoes
njageurkeun di poë sabat; toeloej ngo-
mong, kijeu omongna ka djalma-djalma:
Kapan [b] aja gĕnĕp poë anoe pikeun ba-
ranggawe; nja dina eta koedoe daratang
menta ditjageurkeun, oelah di poë sabat.
15 'Ngawalon Goesti ka kapala teh, kijeu
lahirna: Eh, djalma noe poera-poera!
koemaha maraneh oenggal-oenggal

djalma [c] di poë sabat lain ngalaän sa-
pina atawa kaldena tina pangokopan,
16 ditoengtoen, toeloej diinoemkeun? 'Geu-
ning eta awewe, kaäsoep anak-intjoe
Ibrahim, geus dalapan wĕlas taoen li-
lana nja dibandana koe Setan; naha
lain koedoe dilaänan talina di poë sa-
17 bat oge? 'Mangsa Jesoes ngalahirkeun
kitoe, areraeun sakoer noe njawad ka
andjeunna; ari sakabeh djalma teja ara-
toheun tina sabab sagala pĕrkara noe
moelja, noe didamĕl koe andjeunna.

*a* Mark. 7 : 32. *b* 2 Moesa 20 : 9. *c* p. 14 : 5.

18 Ngalahir deui Jesoes: [a] Ari karadjaän
Allah teh ibarat koemaha? koe kami
19 rek dioepamakeun kana naon? 'Oepama
siki sasawi, noe ditjokot koe hidji djal-
ma, toeloej dialoengkeun ka kĕbonna;
geus kitoe ngadjangkoengan, djadi tang-
kal noe gĕde; ari manoek awang-awang
20 njarajang dina dahanna. 'Tidinja nga-
lahir deui: [b] Ari karadjaän Allah teh
koe kami rek dioepamakeun kana naon?
21 'Oepama ragi, noe ditjokot koe hidji
awewe, toeloej dibĕbĕskeun kana tipoeng
tiloe takĕr, datang ka kahaseuman sa-
kabehna. *a* Mat. 13 : 31; Mark. 4 : 30. *b* Mat. 13 : 33.

22 Ari [a] angkatna Jesoes sisindangan ka
nagara-nagara djeung ka desa-desa, bari
ngawoeroek; noe didjoegdjoeg Jĕroesa-
23 lem. 'Tidinja aja noe oendjoekan ka Je-
soes kijeu: Noen Goesti! ngan saeutik
bae djalma noe bakal salamĕt? Ari la-
24 hiranana: 'Koedoe njĕlĕkekeun maneh,
soepaja meunang arasoep kana [b] lawang
noe singgĕt; karana kami ngalahir ka
maraneh: reja djalma noe rek mikarĕp
25 asoep, tatapi teu bisaeun. 'Ari noe ka-
goengan boemi teh geus tjĕngkat, sarta
[c] dikoentjikeun pantona, toeloej mara-
neh nangtoeng di loewar, sarta ngĕtrok-
ngĕtrok panto, bari ngomong: [d] Goesti!
Goesti! koering pangboekakeun; geus
kitoe ngawalon, kijeu lahirna ka ma-
raneh: kami teu wawoeh ka maraneh,
26 teu njaho asal-asalna atjan. 'Nja didinja
maraneh bakal mioendjoek kijeu: Kapan
simkoering teh bareto sok narĕda sa-
rĕng ngarinoem di pajoeneun andjeun,
sarĕng andjeun bareto sok ngawoeroek
27 di loeloeroeng simkoering. 'Toeloej eta
bakal misaoer kijeu: [e] Kami ngalahir
ka maraneh, jen teu wawoeh ka mara-
neh, teu njaho asal-asalna atjan; ajeuna
[f] geura njalingkir ti kami, eh sakabeh
28 noe migawe kadorakaän! 'Nja [g] di dinja
bakal tjareurik djeung tingkarĕrot hoen-
toena, mangsa maraneh nendjo Ibrahim,
Ishak djeung Jakoeb, sarta sakabeh para
nabi, pada aja dina karadjaän Allah,
tatapi diri maraneh mah didjarongklok-
29 keun ka loewar. 'Djeung deui bakal da-
ratang djalma ti wetan djeung ti koelon,
ti kaler sarta ti kidoel, toeloej dijoek
30 ngarijoeng dina karadjaän Allah. 'Geura
aringĕtkeun, [h] aja djalma pangpandeu-
rina, bakal djadi pangheulana; kitoe
deui aja noe pangheulana, bakal djadi
pangpandeurina. *a* p. 8 : 1; 9 : 51. *b* Mat. 7 : 13.
*c* Mat. 25 : 10. *d* p. 6 : 46. *e* Mat. 7 : 23. *f* Djab. 6 : 9.
*g* Mat. 8 : 12. *h* Mat. 20 : 16.

31 Dina poë harita aja ahli-ahli parisi
daratang, aroendjoekan ka Jesoes: Sam-
pejan geura angkat, djĕngkar ti dijeu;
karana Herodes dek maehan ka sampe-
32 jan. 'Lahiranana ka ahli-ahli parisi teh:
Geura arijang, bedjakeun ka eta tjareuh
kijeu: Masing njaho, kami ngaloewar-
keun setan sarta njageurkeun poë ijeu
djeung isoekan; ari di poë noe katiloe
33 kami teh ĕnggeus. 'Tatapi poë ijeu, isoe-
kan djeung pageto kami koedoe leum-
pang; karana hanteu oemoem nabi di-
34 paehan di loewareun Jĕroesalem. 'Èh [a]
Jĕroesalem, Jĕroesalem, noe maehan ka
para nabi, sarta maledogan koe batoe
ka noe dipiwarang ka maneh! kami geus
sababaraha kali nja hajang ngoempoel-
keun anak-anak maneh, sapĕrti hajam
ngoempoelkeun anakna di djĕro djang-
35 djangna; ari maraneh teh teu daek. 'Sing
nganjarahokeun, maraneh bakal diting-
galan imah maraneh narikolot. Satĕmĕn-
na, kami ngalahir ka maraneh: eta ma-
raneh moal narendjo deui ka kami, nĕpi
ka waktoe maraneh ngomong kijeu: Sing
salamĕt anoe soemping koe padjĕnĕngan
Pangeran! *a* Mat. 23 : 37.

## PASAL 14.

Ari geus kitoe, hidji mangsa Jesoes
tjalik ka imah hidji kapala [a] ahli
parisi, di poë sabat, bade toewang roti;
sarta eta [b] pada ngawaskeun ka andjeun-
2 na. 'Ari di pajoeneunana aja hidji djalma
3 noe kasakit boesoeng. 'Geus kitoe Je-
soes ngalahir, kijeu lahirna ka ahli-ahli to-
ret djeung ka ahli-ahli parisi: [c] Koemaha,

kawidian njageurkeun di poë sabat?
4 'Dĕmi eta rarepeh bae. Tidinja noe
boesoeng teh koe Jesoes ditjandak, sarta
ditjageurkeun sakali, bari toeloej dipi-
5 warang balik. 'Sanggeus kitoe ngalahir
ka darinja, kijeu lahirna: [d] Saha di pĕ-
lĕbah maraneh, oepama kaldena atawa
sapina tigoebroes ka djĕro soemoer, lain
dihandjatkeun pada-harita, di poë sabat
6 oge? 'Dĕmi eta [e] teu kadaroegaeun nga-
wangsoel deui ka andjeunna. *a* p. 11 : 37.
*b* p. 6 : 7. *c* p. 6 : 9. *d* p. 13 : 15. *e* Mat. 22 : 46.

7 Ladjĕng Jesoes ngalahirkeun misil
ka ondangan, doemeh ningali [a] jen pada
milihan eukeur dijoek anoe panggirang-
8 na; kijeu lahirna ka darinja: 'Lamoen
maneh koe hidji djalma diondang kana
hadjat kawinan, [b] oelah gek dijoek di
panggirangna, bisi aja noe diondang
anoe hormataneun leuwih ti maneh;
9 'ana datang noe ngondang ka maneh
djeung ka eta teja, seug ngomong ka
maneh: Maneh geura pindah keur ijeu!
Tidinja maneh tangtoe dijoek di pang-
10 toengtoengna sarta era. 'Bĕnĕrna mah
maneh, lamoen diondang, moedoe dijoek
di pangtoengtoengna; soepaja, ana da-
tang noe ngondang ka maneh teja, ngo-
mong ka maneh: Eh sobat! geura pin-
dah bae ka girang. Tidinja maneh djadi
meunang hormat di hareupeun djalma
11 noe ngarijoeng reureudjeungan. 'Karana
[c] saha-saha noe ngagoengkeun ka dirina
sorangan, tangtoe dika-handapkeun; sa-
balikna, saha-saha noe ngahandapkeun
ka dirina sorangan, tangtoe diagoeng-
keun. *a* Mat. 23 : 6. *b* Sil. 25 : 6, 7.
*c* Mat. 23 : 12; p. 18 : 14.

12 Ladjĕng Jesoes ngalahir deui ka noe
ngondang ka andjeunna: Samangsa sam-
pejan dek hadjat ti beurang atawa ti
peuting, oelah ngondang ka sobat, ata-
wa ka doeloer, atawa ka baraja, atawa
ka tatangga noe baleunghar, soepaja
sampejan ĕngkena oelah diondang deui,
sarta oelah meunang balĕsan ti dinja.
13 'Bĕnĕrna mah, samangsa sampejan dek
hadjat, koedoe ngondang ka noe miskin,
ka noe ngempor, ka noe dejog djeung
14 ka noe lolong. 'Lamoen kitoe mah sam-
pejan tangtoe salamĕt, pedah eta teu
barogaeun keur malĕs ka sampejan; ka-
rana [a] bakal dibalĕs ka sampejan dina
waktoe haroedang djalma noe balĕnĕr.
*a* Mat. 6 : 4.

15 Aja hidji djalma noe miloe ngarijoeng,
sanggeus ngadenge eta pilahir, seug mi-
oendjoek kijeu: Salamĕt noe barangda-
16 har [a] dina karadjaän Allah! 'Dĕmi la-
hiran Jesoes ka dinja: [b] Aja hidji djalma
dek hadjat ti peuting rosa katjida, sarta
17 ngondangan loba pisan. 'Geus tĕpi ka
waktoe hadjat teh, toeloej miwarang
badegana, poepoelih ka noe diarondang
teja: Ajeuna geura tjaralik, karana geus
18 sadija kabeh. 'Ari eta djalma sakabehna
pada mogogan. Anoe hidji ngomong ka
badega teja: Kaoela geus meuli kĕbon,
pĕrloe pisan kaoela leumpang ngilikan;
19 nĕda ditjoekoep-loemoer bae. 'Ari noe
hidji deui omongna: Kaoela geus meuli
lima pasang moending, dek ngadjaran;
20 nĕda ditjoekoep-loemoer bae. 'Aja deui
noe ngomong kijeu: [c] Kaoela mantas
kawin ka hidji awewe; koe sabab eta
21 kaoela hanteu bisa ngadeuheusan. 'Ti-
dinja badega teja, sanggeus datang, ngoe-
ningakeun eta sakabeh pĕrkara ka djoe-
raganana. Geus kitoe noe kagoengan
boemi teh bĕndoe; toeloej miwarang ka
badegana kijeu: Maneh geura djig ka
djalan-djalan djeung ka loeloeroeng-
loeloeroeng nagara, giringkeun sakoer
noe miskin, noe ngempor, noe dejog
22 djeung noe lolong. 'Toeloej badega teh
mioendjoek: Noen djoeragan! geus di-
lampahkeun sapiwarangan djoeragan,
23 nanging aja keneh tĕmpatna. 'Tidinja
eta djoeragan miwarang deui ka ba-
degana: Seug maneh leumpang deui
ka djalan djadjahan-djadjahan, djeung
ka sisi-sisi pagĕr, sarta keukeuhan si-
na arasoep, soepaja imah kami djadi
24 pinoeh. 'Karana kami ngalahir ka ma-
raneh: ari djalma noe tadina diaron-
dang teja, saoerang ge moal ngasaän
ka panghadjatan kami. *a* p. 13 : 29.
*b* Mat. 22 : 2. *c* 5 Moesa 24 : 5.

25 Ari djalma noe ngariring ka Jesoes
loba pisan. Ladjĕng malik, sarta ngala-
26 hir ka darinja: 'Tijap-tijap djalma da-
tang ka kami, [a] teu ngageuleuhan ka
indoeng-bapana, ka pamadjikanana, ka
anak-anakna, ka doeloer lalaki-awewe,
malah ka njawana sorangan, eta mah
27 moal bisa djadi moerid kami. 'Djeung
deui [b] saha-saha noe hanteu manggoel
kai-dipalang adjangna, bari teu anoet
ka kami, eta mah moal bisa djadi moerid

28 kami. 'Oepama aja djalma di pĕlĕ-
bah maraneh, dek njijeun papanggoe-
ngan, eta teh lain dijoek heula sarta
bari ngitoeng-ngitoeng piongkoseunana,
kira-kira bakal mahi tĕpi ka anggeusna?
29 'Bisina sanggeus tĕrap padĕmen, hanteu
kadoega nganggeuskeun, seug diseung-
seurikeun koe sakoer noe narendjo,
30 'bari ngaromong: Eta djalma ngamimi-
tian njijeun papanggoengan, tatapi han-
31 teu kadoega nganggeuskeun. 'Djeung
deui oepama aja radja noe dek ngala-
wan pĕrang ka radja noe sedjen, eta
teh lain tjalik heula, sarta bari nga-
badamikeun, kira-kira kadoega nĕpoe-
ngan koe salaksa ka noe njampeurkeun
32 bawana doewa laksa? 'Lamoen hanteu
mah, meureun miwarangan djalma, keur
mangsa radja noe sedjen teh djaoeh
33 keneh, nĕda karahajoean. 'Nja kitoe deui
maraneh, [c] oenggal-oenggal djalma noe
teu ninggalkeun ka sakabeh boboga-
anana, moal bisa djadi moerid kami.
34 'Ari [d] oejah teh hade; tatapi lamoen
oejah leungit rasana, koe naon dipangse-
35 tanana? 'Ka lahan atawa ka djarijan
euweuh pisan pigaweëunana; dipitjeun
bae. [e] Saha-saha djalma noe boga tjeuli
pikeun ngadenge, koedoe dengekeun.

*a* Mat. 10 : 37; p. 18 : 29. *b* p. 9 : 23. *c* Mat. 13 : 44.
*d* Mat. 5 : 13; Mark. 9 : 50. *e* p. 8 : 8.

## PASAL 15.

Ari [a] sakabeh toekang tjoeke djeung
djalma noe daroraka pada ngadeu-
heusan ka Jesoes, sĕdja ngadarengekeun
2 ka andjeunna. 'Geus kitoe ahli parisi
djeung ahli kitab [b] tinggĕlĕndĕng, kijeu
omongna: Eta teh sok narima ka djalma
noe daroraka, sarta barangdaharna sok
reudjeung.

*a* p. 5 : 29. *b* p. 5 : 30; 7 : 34, 39.

3 Ladjĕng Jesoes ngalahirkeun ijeu misil
ka eta djalma-djalma, kijeu lahirna:
4 'Saha djalma lĕbah maraneh, [a] noe boga
domba saratoes siki, lamoen leungit
hidji, eta teh lain ninggalkeun ka noe
salapan poeloeh salapan di tĕgal, geus
kitoe toeloej leumpang, nejangan noe
leungit teja, datang ka kapanggihna
5 deui? 'Arina geus kapanggih, seug [b] di-
panggoel dina taktak, bawaning atoheun
6 pisan. 'Barang datang ka imah, toeloej
ngoempoelkeun sobat-sobatna djeung
tatangga-tatanggana, bari ngomong ka
dinja: Tjing, barantoean soeka-soeka ka
kaoela; karana domba kaoela noe leu-
7 ngit teja ajeuna geus timoe deui. 'Kami
ngalahir ka maraneh: nja kitoe pisan
piboengaheun di sawarga tina sabab sa-
hidji djalma doraka anoe tobat, leuwih
batan koe salapan poeloeh salapan djal-
ma bĕnĕr, noe teu koedoe tarobat.

*a* Mat. 18 : 12. *b* Jĕs. 40 : 11.

8 Djeung saha awewe noe boga dirham
sapoeloeh siki, lamoen leungit hidji, eta
teh lain njeungeutkeun damar, toeloej
dikĕboetan imahna, sarta imeut pisan
nejanganana, datang ka kapanggihna
9 deui? 'Arina geus kapanggih, seug ngoem-
poelkeun sobat-sobatna djeung tatang-
ga-tatanggana pada awewe, bari kijeu
omongna: Tjing, barantoean soeka-soeka
ka kaoela; karana dirham kaoela noe
leungit teja ajeuna geus timoe deui.
10 'Kami ngalahir ka maraneh: nja kitoe
pisan piboengaheun di lĕbah para ma-
laikat Allah, tina sabab sahidji djalma
doraka anoe tobat.
11 Ari lahiranana: Aja hidji djalma noe
12 boga doewa anak lalaki. 'Boengsoena
oendjoekan ka ramana: Noen ama! koe-
ring nĕda dipaparin hibat, anoe baris
pibagianeun koering. Ladjĕng ramana
13 ngabagi ka doewaän. 'Hanteu lila deui
boengsoena teh ngoempoelkeun saban-
da-bandana, toeloej leumpang ka nagara
noe djaoeh; di dinja dibejakkeun ban-
14 dana, dipake kamĕgahan bae. 'Ari [a] geus
bejak sakabehna, seug patjĕklik kabina-
bina di nagara eta; tidinja manehna
15 djadi kakoerangan. 'Geus kitoe indit,
asoep boeboedjang ka hidji djalma, oe-
rang nagara dinja; dĕmi koe eta ma-
nehna dititah ka tĕgalna, ngangon ba-
16 gong. 'Toeloej kabitaeun ngeusian beu-
teungna koe loloh hakaneun bagong;
17 tapi euweuh noe mere. 'Geus kitoe ras
ingĕt ka diri sorangan, sarta ngomong
kijeu: Ari ka bapa aing loba pisan noe
boeboeroeh, sarta kahakananana datang
ka leuwihan; dĕmi diri aing mah roek-
18 sak balas langlajeuseun. 'Ajeuna mah
dek indit, ngadeuheusan ka bapa, sarta
rek oendjoekan kijeu: Noen ama! sim-
koering geus tarima migawe dosa ka
19 sawarga sarĕng di pajoeneun ama; 'sim-
koering geus teu pantĕs disĕboet deui
poetra ama; ajeuna samikeun bae sarĕng

20 noe boeboeroeh. 'Harita indit, toeloej
leumpang ka ramana. [b] Ari manehna keur
mangsa djaoeh keneh, geus katingal koe
ramana, sarta watireun pisan; toeloej di-
papagkeun, seug dirangkoel, bari ditjijoe-
21 man.'Tidinja anakna mioendjoek: Noen
ama! simkoering geus tarima migawe do-
sa ka sawarga sarĕng di pajoeneun ama,
sarĕng simkoering geus teu pantĕs di-
22 sĕboet deui poetra ama. 'Dĕmi ramana
teh miwarang ka badega-badegana: Geu-
ra njarokot papakean anoe pangaloesna,
toeloej pakekeun ka ijeu anak; djeung
ali pakekeun ka ramona, sarta soekoena
23 taroempahan; 'geus kitoe njarokot anak
sapi noe beunang ngalĕbĕng teja, toe-
loej peuntjit sakali; hajoe, oerang nga-
24 rijoeng dalahar soeka-soeka; 'karana
ijeu anak kami geus [c] paeh, ajeuna hi-
roep deui; geus leungit, ajeuna kapang-
gih deui. Tidinja pada mimiti soeka-
25 soeka. 'Ari anakna noe tjikal teja keur
aja di tĕgal; mangsa harita datang. Ana
geus deukeut ka imah, ngadenge tata-
26 beuhan djeung noe ngarigĕl. 'Tidinja
njĕloekan hidji badega, sarta nanja:
27 Eta teh keur naraon? 'Ari wangsoela-
nana: Raji andjeun geus soemping, sa-
rĕng rama andjeun geus meuntjit anak
sapi noe beunang ngalĕbĕng teja, doe-
meh geus kapĕndak deui sarta wiloe-
28 djĕng. 'Geus kitoe eta teh poendoeng,
teu daekeun asoep. Toeloej ramana ka
29 loewar, sarta ngoepahan ka dinja. 'Seug
ngawangsoel, kijeu wangsoelanana ka
ramana: Koering sakijeu nja lila nga-
woelaän ka ama, tatjan pisan moeng-
pang ka parentah ama; ari ama mah
tatjan pisan maparin ka koering anak
ĕmbe sahidji-hidji atjan, baris koering
soeka-soeka reudjeung sobat koering.
30 'Tatapi ari geus datang eta anak ama,
noe geus mejakkeun banda ama [d] ka
dajang-dajang, eta mah koe ama dipang-
meuntjitkeun anak sapi noe beunang
31 ngalĕbĕng teja! 'Ari saoer ramana: Eh
agoes! ari agoes mah salalawasna reu-
reudjeungan bae djeung ama; sarta sa-
kabeh babandaän ama, agoes anoe boga.
32 'Nja pantĕs oerang koedoe atoh sarta
boengah; karana eta doeloer agoes geus
paeh, ajeuna hiroep deui; geus leungit,
ajeuna kapanggih deui.

*a* Sil. 23 : 21. *b* Jĕr. 3 : 12; Jak. 4 : 8. *c* Ep. 2 : 1, 5. *d* Sil. 29 : 3.

## PASAL 16.

Ladjĕng Jesoes ngalahir deui ka moe-
rid-moeridna: Aja hidji djalma beung-
har, sarta boga hidji kokolot boemi;
geus kitoe eta aja noe ngĕlakkeun, di-
toeding ngalĕboer banda djoeraganana.
2 'Toeloej disaoer koe djoeraganana, sarta
dilahiran kijeu: Koemaha kami ngadenge
bedja hal maneh noe kitoe? Geura nji-
jeun lalaporan tina tjangkingan maneh;
karana maneh moal bisa deui djadi
3 kokolot boemi. 'Tidinja kokolot boemi
teh ngomong di djĕro hatena kijeu:
Koemaha aing nja pipĕtaeun, pedah
tjangkingan aing rek ditjandak koe djoe-
ragan? Kana matjoel aing moal koewat,
4 ari bĕrmaen era. 'Ah, geus timoe pi-
pĕtaeun aing, sangkan aja noe narima
aing ka imahna, samangsa dipotjot tina
5 tjangkingan. 'Geus kitoe seug ngala hi-
dji-hidji djalma noe baroga hoetang ka
djoeraganana; tidinja ngomong ka noe
ti heula: Sabaraha maneh nja hoetang
6 ka djoeragan oerang? 'Djawabna: Sa-
ratoes tahang minjak. Toeloej ngomong
deui ka dinja: Tjokot tanda-tangan ma-
neh, seug dijoek, geuwat toeliskeun lima
7 poeloeh. 'Sanggeus kitoe ngomong ka
noe sedjen: Ari maneh, sabaraha nja
hoetang? Djawabna: Saratoes pikoel ta-
rigoe. Toeloej ngomong deui ka dinja:
Tjokot tanda-tangan maneh, sarta toe-
8 liskeun dalapan poeloeh bae. 'Ari eta
djoeraganana toeloej ngalĕm ka kokolot
boemi noe doraka teh, sabab pintĕr
mĕtakeunana; karana ari anak ijeu doen-
ja sok leuwih pintĕrna ti batan [a] anak
9 tjaäng, dina bangsana sorangan. 'Kami
ngalahir ka maraneh: koedoe njarijeun
sobat-sobat koe [b] Mamon noe doraka,
soepaja maraneh, samangsa aja kakoe-
rangan, ditarima koe eta ka imah noe
10 langgĕng. 'Anoe goemati [c] ka noe pang-
leutikna, ka noe gĕde ge tangtoe goe-
mati; djeung deui anoe teu bĕnĕr ka
noe pangleutikna, ka noe gĕde ge tang-
11 toe teu bĕnĕr. 'Lamoen maraneh teu
goemati kana Mamon noe doraka teja,
saha noe bakal mĕrtjajakeun ka ma-
12 raneh barang noe saĕnja-ĕnjana? 'Sarta
lamoen maraneh teu goemati kana banda
anoe sedjen, saha noe bakal mere ka
13 maraneh banda maraneh sorangan?'Moal

aja badega [d] noe bisa ngawoela ka doewa
djoeragan; karana geus tangtoe salah-
sahidji dipikageuleuh, anoe hidji deui
dipikanjaäh; atawa salah-sahidji dira-
kĕtan, anoe hidji deui dipikangewa. Ma-
raneh moal bisa ngawoela ka Allah
djeung ka Mamon.

a Joh. 12 : 36; Ep. 5 : 8; 1 Tes. 5 : 5. b Mat. 6 : 24. c p. 19 : 17. d Mat. 6 : 24.

14 Ari sakabehna pĕrkara noe tadi ka-
darengeëun oge koe ahli-ahli parisi; nja
eta teh [a] pĕrĕtjit; tidinja pada ngale-
15 lewaän ka Jesoes. 'Ladjĕng Jesoes nga-
lahir ka darinja kijeu: Nja maraneh [b] noe
sok ngabĕnĕrkeun diri sorangan di ha-
reupeun djalma-djalma; tatapi Allah mah
[c] langkoeng oeninga kana hate maraneh;
karana [d] sakoer noe loehoer di pĕlĕbah
djalma, djadi kageuleuh di pajoeneun
16 Allah. 'Ari [e] toret reudjeung para nabi
nĕpi ka Johannes bae; ti mangsa harita
karadjaän Allah teh dioewarkeunana,
sarta oenggal-oenggal djalma pada nĕm-
17 poeh ka dinja. 'Babari langit djeung
boemi teh euweuh, [f] ti batan leungit
18 sahidji tjĕtjĕkna toret. 'Saha-saha [g] noe
njĕrabkeun pamadjikanana, toeloej nga-
win noe sedjen, eta hoekoemna ngara-
njed; djeung saha-saha ngawin ka noe
geus disĕrahkeun koe salakina, eta hoe-
koemna ngaranjed keneh bae.

a Mat. 23 : 14. b p. 18 : 9. c 1 Radj. 8 : 39. d Sil. 6 : 16, 17. e Mat. 11 : 12, 13. f Mat. 5 : 18. g Mat. 19 : 9.

19 Aja hidji djalma beunghar, papake-
anana soetra woengoe djeung boëh ka-
tji; ari lampahna oenggal-oenggal poë
soeka-soeka djeung pipidangan bae.
20 'Djeung aja deui hidji djalma miskin,
Lasaroes ngaranna, noe ngaroempoe-
joek pĕlĕbah panto djalma noe beunghar
teja, sarta awakna pinoeh koe bisoel;
21 'karĕpna hajangeun seubeuh koe remeh-
remeh, anoe moerag ti medja djalma
noe beunghar teja; samalah andjing ge
22 daratang ngaletakan bisoel-bisoelna.'Ari
geus kitoe, anoe miskin teh toeloej paeh;
seug [a] koe malaikat diparajang ka pang-
23 kon Ibrahim. 'Tidinja [b] noe beunghar
teh paeh deui, toeloej dikoeboer. Ba-
rang tanggah di ĕnggon noe paeh, keur
njandang sangsara, beh nendjo Ibrahim
ti kadjaoehan, djeung Lasaroes aja dina
24 pangkonna. 'Toeloej sasambat, kijeu
omongna: [c] Ama Ibrahim! moegi aja
piwĕlas ka diri koering, sarĕng miwa-
rang Lasaroes, sina ngantjlomkeun toeng-
toeng ramona kana tjai, keur niisan
kana letah koering; karana koering ka-
langkoeng-langkoeng nja njĕri dina hoe-
25 roeng ijeu. 'Ari lahiran Ibrahim: Eh
agoes! sing ingĕt, jen maneh geus meu-
nang kabagdjaän diri maneh keur wak-
toe hiroep; balikanan Lasaroes mah geus
meunang katjilakaän; mangsa ajeuna
eta dililipoer, tatapi ari maneh mah
26 boga kanjĕri. 'Katoeroeg-toeroeg geus
diajakeun djoengkrang lĕga antara ti
dijeu ka maraneh; masih aja noe daek
meuntas ti dijeu ka maraneh, moal bi-
saeun; nja kitoe deui anoe di darinja
27 moal bisaeun meuntas ka dijeu. 'Geus
kitoe mioendjoek deui: Lamoen kitoe
mah, ama! panoehoen koering moegi-
moegi Lasaroes piwarang ka imah poen
28 bapa; 'karana koering gadoeh lima doe-
loer; Lasaroes sina ngingĕtan ka ma-
ranehanana, soepaja oelah daratang ka
29 ijeu ĕnggon kanjĕri. 'Ari lahiran Ibra-
him: [d] Eta teh baroga kitab Moesa
djeung kitab para nabi; koedoe pada
30 ngadengekeun ka dinja. 'Oendjoekanana
deui: Lain kitoe, ama Ibrahim; nanging
oepama didatangan koe djalma noe geus
paeh saoerang, tinangtos maranehanana
31 tarobat. 'Dĕmi lahiran Ibrahim: Lamoen
eta teh teu ngagoegoe ka Moesa djeung
ka para nabi mah, moal beunang di-
woeroek, [e] sanadjan aja noe hoedang
ti noe paeh oge.

a Ibr. 1 : 14. b Aj. 21 : 23. c p. 3 : 8. d Jĕs. 8 : 20; Joh. 5 : 39. e Joh. 11 : 44, 53; 12 : 9, 10.

## PASAL 17.

Ladjĕng Jesoes ngalahir ka moerid-
moeridna: [a] Moestahil hanteu datang
tatadjongan; tatapi pitjilakaeun djalma
2 noe lantaranana datang! 'Anggoer [b] mĕn-
ding dibangbaloehan koe batoe pang-
gilingan beuheungna, toeloej dibalang-
keun ka laoet, ti batan matak titadjong
mah ka ijeu salah-sahidji noe laleutik.
3 'Maraneh sing hade-hade. [c] Oepama doe-
loer maneh boga dosa ka maneh, koe-
doe papatahan; sarta moen kadoehoe-
4 ngeun, koedoe hampoera. 'Djeung deui
[d] oepama ngadosa ka maneh teh toedjoeh
kali di djĕro sapoë, kitoe deui toedjoeh
kali datangna ka maneh di djĕro sapoë,
bari ngomong: Kaoela ajeuna geus ka-

doehoeng, eta koedoe dihampoera koe
maneh. *a* Mat. 18:7. *b* Mark. 9:42. *c* Mat. 18:15.
*d* Mat. 18:21.
5 Geus kitoe rasoel teja aroendjoekan
ka Goesti: Moegi-moegi simkoering pa-
6 da ditambahan kapĕrtjajaän! 'Ari lahi-
ran Goesti: [a] Oepama maraneh boga
kapĕrtjajaän sagĕde siki sasawi, pek
ngomong ka ijeu tangkal lowa: Geura
roengkad sarta mĕlakkeun maneh di la-
oet! eta tangtoe noeroet ka maraneh.
7 'Saha di pĕlĕbah maraneh anoe boga boe-
djang, eukeur ngawoeloekoe atawa keur
ngangon, ana balik ti sawah, koemaha
sok diomongan kijeu: Geura ka dijeu,
8 geuwat dijoek ngarijoeng? 'Lain kijeu
diomonganana: Geura tjatjawis anoe ba-
kal dihakan koe kami, toeloej disaboek,
seug ngalalajanan ka kami, datang ka
kami reres njatoe-nginoem; geus kitoe
9 maneh njatoe-nginoem deui? 'Koemaha,
eta djalma teh ngomong tarima ka boe-
djangna, sabab geus migawe noe dititah
ka manehanana? Rasa kami mah moal.
10 'Nja kitoe deui maraneh oge, sanggeus
migawe sakoer noe dipiwarang ka ma-
raneh, koedoe ngomong kijeu: [b] Ari ka-
oela mah boedjang noe taja pedahna;
kaoela geus migawe teh ngan anoe wa-
djib dipigawe koe kaoela.
*a* Mat. 17:20. *b* Aj. 22:2, 3.
11 Ari geus kitoe, mangsa Jesoes keur
angkat [a] ka Jĕroesalem, njorangna ka
tĕngah-tĕngaheun Samaria djeung Gali-
12 lea. 'Barang soemping ka hidji desa,
mĕndakan sapoeloeh djalma noe boga
kasakit lepra, [b] sarta narangtoeng ti ka-
13 djaoehan. 'Toeloej pada ngagĕro, kijeu
pokna: Noen Jesoes! Goeroe! moegi aja
14 piwĕlas ka simkoering. 'Ana katingali,
ladjĕng Jesoes ngalahir ka eta teh:
Geura laleumpang, [c] tingalikeun diri
maraneh ka panghoeloe. Dĕmi keur
15 leumpang, pada djadi bĕrĕsih. 'Ari eta
djalma noe saoerang, barang ngareret
jen dirina geus waloeja, seug balik deui,
sarta ngamoeljakeun ka Allah, tarik pi-
16 san sowarana.'Toeloej brĕk soedjoed kana
dampal Jesoes, bari moedji soekoer; dĕmi
17 eta teh oerang Samaria. 'Ladjĕng Jesoes
ngalahir, kijeu lahirna: Lain sapoeloe-
hanana geus dibĕrĕsihkeun? Ajeuna di
18 mana noe salapan deui? 'Naha taja noe
baralik deui dek ngahormatan ka Allah,
19 ngan ijeu bae oerang nagara sedjen? 'Ari
lahiranana ka eta djalma: Geura tjĕng-
kat, toeloej balik; maneh geus ditoe-
loeng koe kapĕrtjajaän maneh.
*a* p. 13:22. *b* 3 Moesa 13:45, 46. *c* p. 5:14.
20 Mangsa Jesoes ditaros koe ahli-ahli
parisi, [a] iraha pidongkapeunana kara-
djaän Allah teh, ladjĕng ngawalon ka
darinja, kijeu lahirna: Ari karadjaän
Allah teh pidatangeunana [b] hanteu make
21 tjitjiren. 'Sarta moal aja noe ngomong:
Tah, di dijeu! atawa: Toeh, di ditoe! ka-
rana, masing njaho, karadjaän Allah teh
ajana di djĕro diri maraneh.
*a* p. 19:11. *b* Joh. 18:36.
22 Geus kitoe Jesoes ngalahir ka moe-
rid-moerid: Mĕngke pidatangeun mang-
sa, harita maraneh hajang nendjo ka
sahidji poë Poetra manoesa, tatapi moal
23 narendjo. 'Didinja [a] djalma bakal ngaro-
mong ka maraneh: Tah, di dijeu! atawa:
Toeh, di ditoe! Maraneh poma oelah
24 bral, djeung oelah mariloe.'Karana tjara
kilat, noe ngaboerinjaj ti sisi langit nĕpi
ka sisi langit deui, nja kitoe pisan Poetra
25 manoesa dina poëanana. 'Tatapi [b] koe-
doe pirang-pirang njandang sangsara
heula, sarta ditampik koe djalma dja-
26 man ajeuna. 'Sarta [c] tjara dina djaman
Ĕnoh, nja kitoe pisan pidjadieunana dina
27 poëan Poetra manoesa teh. 'Harita ngan
njaratoe-nginoem, ngarawin djeung dika-
rawinkeun, nĕpi ka poëan Ĕnoh asoep
kana kapal teja; tidinja datang tjaäh
gĕde, ngabasmi ka sakabeh eta djalma.
28 'Kitoe deui tjara dina djaman Ĕloet. Ha-
rita ngan njaratoe-nginoem, djoewal-
beuli, ngarĕbon djeung njarijeun imah.
29 'Dĕmi [d] dina poëan Ĕloet ka loewar ti
Sadoemoe teja, dĕr ti langit hoedjan
seuneu djeung walirang, ngabasmi ka
30 sakabeh eta djalma. 'Nja kitoe pisan
pidjadieunana mĕngke dina poëan Poe-
31 tra manoesa diëbrehkeun teh. 'Di poëan
eta, [e] saha-saha noe di hateup imah, ari
parabotna aja di djĕro imah, poma oelah
rek toeroen njokot eta; djeung saha-
saha noe aja di kĕbon, kitoe deui oelah
32 rek balik. 'Sing aringĕt ka [f] pamadjikan
33 Ĕloet. 'Saha-saha [g] noe malar ngaraha-
joekeun ka njawana, bakal kaleungitan
koe njawana; kitoe deui saha-saha noe
kaleungitan koe njawana, eta noe bakal
34 nĕtĕpkeun njawana kana hiroep. 'Kami

ngalahir ka maraneh: [h] dina peuting eta
teja aja doewa djalma saěnggon reu-
djeung; ari noe hidji bakal ditjandak,
35 noe hidji deui ditinggalkeun. 'Djeung
deui aja doewaän ngagiling reureudjeu-
ngan; ari noe hidji bakal ditjandak, noe
36 hidji deui ditinggalkeun. 'Nja kitoe deui
aja doewa djalma di kěbon; ari noe hidji
bakal ditjandak, noe hidji deui diting-
37 galkeun. 'Tidinja moerid teh pada naros
ka Jesoes, kijeu pioendjoekna: Eta di
mana, Goesti? Lahiranana ka darinja:
[i] Di mana ajana bangke, nja di dinja
radjawali pikaroempoeleunana.

*a* Mat. 24 : 23; Mark. 13 : 21. *b* p. 9 : 22. *c* Mat. 24 : 37. *d* 1 Moesa 19 : 24. *e* Mat. 24 : 17, 18. *f* 1 Moesa 19 : 26. *g* p. 9 : 24. *h* Mat. 24 : 40. *i* Mat. 24 : 28.

## PASAL 18.

Ladjěng Jesoes ngalahirkeun deui hidji
misil ka moerid-moerid, pilarapeuna-
na [a] djalma koedoe něněda salalawasna,
2 oelah dek koerang; 'kijeu lahirna: Dina
hidji nagara aja djaksa noe teu sijeu-
neun koe Allah, djeung hanteu nolih ka
3 djalma. 'Djeung aja hidji randa di na-
gara eta keneh; toeloej ngadeuheus ka
djaksa teja, pioendjoekna: Koering njoe-
hoenkeun kaädilan hal noe ngamoesoeh
4 ka koering. 'Ari djaksa teh sababaraha
lilana hanteu daekeun. Geus kitoe ngo-
mong di djěro hatena kijeu: Sanadjan
aing hanteu sijeun koe Allah, djeung
5 hanteu nolih ka djalma, 'ajeuna mah,
sabab ijeu randa njoesahkeun ka aing,
dek dibere bae kaädilan, [b] soepaja dina
ahirna oelah datang ngaroedjitkeun ka
6 aing. 'Ngalahir deui Goesti: Geura nga-
darengekeun kana omongan djaksa, noe
7 teu adil. 'Naha ari Allah moal maparin
kaädilan ka djalma beunang milih an-
djeunna, noe pada sasambat ka andjeun-
na beurang-peuting, [c] sanadjan dilila-
8 keun oge? 'Kami ngalahir ka maraneh:
tangtoe tereh Allah bakal maparin ka-
adilan ka darinja. Tatapi [d] ari Poetra
manoesa, waktoe soemping, koemaha
bakal manggihan kapěrtjajaän di boemi?

*a* Roem 12 : 12; Ep. 6 : 18; Kol. 4 : 2; 1 Tes. 5 : 17. *b* p. 11 : 8. *c* Djab. 83 : 2; Wahj. 6 : 10. *d* 2 Tim. 3 : 1.

9 Geus kitoe Jesoes ngalahirkeun deui
ijeu misil ka djalma [a] noe baroga angkoh
jen dirina sorangan běněr, ari ka noe
10 sedjen mah njoemahkeun; nja kijeu: 'Aja
doewa djalma aroenggah ka kabah, sě-
djana dek něněda; anoe hidji ahli parisi,
11 noe hidji deui toekang tjoeke. 'Ari ahli
parisi teh nangtoeng, sarta něněda di
djěro hatena kijeu: Noen Allah! simkoe-
ring moedji soekoer ka andjeun, doemeh
simkoering [b] hanteu sami sarěng djalma
noe sanes-sanes, sapěrtos noe ngaram-
pog, noe doraka, noe ngaranjed, soema-
12 wonna sarěng ijeu toekang tjoeke. 'Ari
simkoering mah [c] sok poewasa doewa
kali saminggoe, sarěng [d] sadajana kaha-
13 silan simkoering didjakatan. 'Děmi toe-
kang tjoeke mah nangtoengna ti kadja-
oehan bae, hanteu pisan kadoegaeun
tanggah ka langit, ngan [e] něpakan dada
bae, bari mioendjoek kijeu: Noen Allah!
moegi-moegi aja sih-koernija ka diri sim-
14 koering, djalma noe doraka. 'Kami nga-
lahir ka maraneh: noe bijeu teh, ari
moelang deui ka imahna, geus diběněr-
keun ti batan ahli parisi teja. Karana
[f] saha-saha noe ngagoengkeun ka dirina
sorangan, tangtoe dika-handapkeun; sa-
balikna, saha-saha noe ngahandapkeun
ka dirina sorangan, tangtoe diagoeng-
keun.

*a* p. 16 : 15. *b* Jěs. 58 : 2, 3. *c* Mat. 9 : 14. *d* p. 11 : 42. *e* p. 23 : 48. *f* p. 14 : 11.

15 Geus kitoe [a] aja noe njaranggakeun
baroedak leutik ka Jesoes, soepaja koe
andjeunna moegi diragap; barang kata-
rendjo koe moerid-moerid, toeloej nga-
16 hoelag. 'Tatapi koe Jesoes baroedak teh
disalaoer, bari ngalahir kijeu: Eta ba-
roedak sina njalampeurkeun ka kami,
oelah dipěgatan; karana nja anoe kitoe
17 ngabogaän karadjaän Allah teh. 'Satě-
měnna, kami ngalahir ka maraneh: Sa-
ha-saha noe hanteu narima kana kara-
djaän Allah, tjara koe boedak leutik
ditarimakeunana, eta moal piasoepeun
ka djěrona.

*a* Mat. 19 : 13; Mark. 10 : 13.

18 Aja [a] hidji kapala naros ka Jesoes,
kijeu pioendjoekna: Noen, Goeroe anoe
sae! simkoering koedoe migawe naon,
soepaja kawaris hiroep noe langgěng?
19 'Ari lahiran Jesoes ka eta kapala: Naha
maneh mana njěboetkeun hade ka kami?
Hanteu aja noe hade, ngan hidji bae, nja
20 Allah. 'Maneh geus njaho kana timbalan
kijeu teja: Maneh oelah ngaranjed; ma-
neh oelah maehan; maneh oelah maling;
maneh oelah djadi saksi bohong; koedoe
masing hormat ka bapa sarta ka in-
21 doeng. 'Pioendjoek kapala teh: Nja eta

pisan sadajana noe diëstikeun koe sim-
22 koering ti boeboedak. 'Barang kadangoe
koe Jesoes, ladjĕng ngalahir ka dinja:
Aja hidji deui kakoerangan maneh;
[b] geura djoewalan sakabeh babandaän
maneh, geus kitoe sidĕkahkeun ka noe
mariskin; maneh teh tangtoe boga radja-
brana di sawarga; tidinja maneh ka di-
23 jeu, toeloej ngiring ka kami. 'Ari eta
kadenge koe kapala teh, seug nalangsa
liwat saking, wantoe-wantoe noe beung-
24 har katjida. 'Mangsa katingal koe Jesoes
kanalangsaänana liwat saking, ladjĕng
ngalahir kijeu: Nja hese djalma noe boga
banda dek asoep kana karadjaän Allah.
25 'Karana leuwih babari onta montjor
kana lijang djaroem, ti batan anoe
beunghar asoep kana karadjaän Allah
26 mah. 'Tidinja sakoer noe ngadenge nga-
romong kijeu: Lamoen kitoe mah, saha
27 atoeh anoe pisalamĕteun? 'Ari lahirana-
na: [c] Pĕrkara noe moestahil di lĕbah
28 djalma, tangtoe Allah mah ijasaeun.'Pok
Petroes oendjoekan: [d] Simkoering mah
geus pada ninggalkeun ka saniskantĕn,
29 sarĕng toeloej ngiring ka andjeun. 'Ari
lahiranana ka darinja: Satĕmĕnna, kami
ngalahir ka maraneh: taja pisan djalma
noe geus ninggalkeun imah, atawa in-
doeng-bapa, atawa doeloer, atawa pama-
djikan, atawa anak, tina sabab karadja-
30 an Allah,' anoe moal pinampaeun deui sa-
babaraha patikĕlaneun di djaman ajeuna;
ari mĕngke di aherat mah hiroep noe
langgĕng teja. *a* Mat. 19 : 16; Mark. 10 : 17.
*b* p. 12 : 33. *c* Aj. 42 : 2; Djak. 8 : 6; Loek. 1 : 37. *d* p. 5 : 11.

31 Tidinja [a] noe doewa wĕlas teja koe
Jesoes ditjandak sasarĕngan, bari dilahi-
ran kijeu: Masing njaho, ajeuna oerang
leumpang ka Jĕroesalem; sarta bakal
kaboektikeun sakabehna noe geus ditoe-
liskeun koe para nabi tina hal Poetra
32 manoesa. 'Karana bakal diselehkeun ka
oerang kapir, sarta diparojok, djeung
33 diharinakeun, sarta ditjaridoehan; 'geus
kitoe dirangket, toeloej dipaehan; dĕmi
34 di poë noe katiloe tanghi deui. 'Ari moe-
rid-moerid [b] hanteu pisan ngahartieun
ka noe tadi, sarta pada poëkeun ka eta
pilahir, djeung teu njarahoëun ka noe
dilahirkeun. *a* Mat. 20 : 17; Mark. 10 : 32. *b* p. 9 : 45.

35 Ari geus kitoe, [a] mangsa Jesoes geus
dongkap ka deukeut Jĕriho, aja hidji
djalma noe lolong, dijoek di sisi djalan
36 bĕrmaen. 'Barang ngadenge loba djalma
noe ngaliwat, seug nanjakeun ijeu naon
37 sababna? 'Toeloej aja noe ngabedjaän,
jen Jesoes, [b] oerang Nasaret, keur ngali-
38 wat. 'Tidinja sasambat, kijeu pokna:
Noen Jesoes, [c] Poetra Dawoed! moegi
39 aja sih-piwĕlas ka diri koering. 'Dĕmi
koe noe leumpang ti heula manehanana
ditjaram, sina repeh; tatapi anggoer
beuki ngahantĕm sasambatna: Noen,
Poetra Dawoed! moegi aja sih-piwĕlas
40 ka diri koering. 'Ladjĕng Jesoes liren,
miwarang eta djalma koedoe dibawa. Ari
41 geus deukeut, ladjĕng dipariksa, 'lahirna:
Kahajang maneh teh dikoemahakeun
koe kami? Ari pioendjoekna: Noen
42 Goesti! moegi koering bisa nendjo. 'La-
hiran Jesoes ka dinja: Geura seug nen-
djo! [d] maneh geus ditoeloeng koe kapĕr-
43 tjajaän maneh. 'Harita keneh ge nendjo,
toeloej ngiring andjeunna, bari ngamoel-
jakeun ka Allah. Ari sakabehna djalma
noe narendjo hal kitoe, pada moedji
ka Allah. *a* Mat. 20 : 29; Mark. 10 : 46.
*b* p. 24 : 19. *c* p. 20 : 41. *d* p. 17 : 19.

## PASAL 19.

Ladjĕng Jesoes asoep ngaliwatan [a] Jĕ-
2 riho. 'Di dinja aja hidji djalma noe
ngaran Sakeoes; ari eta djadi kapala
3 toekang tjoeke, sarta beunghar. 'Haja-
ngeun nendjo ka Jesoes, jen eta teh koe-
maha; tatapi teu bisaeun koe sabab loba
4 djalma; karana dĕdĕgna pĕndek. 'Tidinja
miheulaän leumpangna, seug naek ka
tangkal lowa, soepaja bisa nendjo ka
Jesoes; karana pingaliwateunana nja ka
5 dinja. 'Barang dongkap ka lĕbah dinja,
Jesoes tanggah, seug ningali Sakeoes;
ladjĕng dilahiran kijeu: Eh Sakeoes!
geuwat geura toeroen; karana poë ijeu
kami koedoe eureun di imah maneh.
6 'Tidinja gantjang toeroen; geus kitoe
ngakoe ka Jesoes sarta soeka-boengah.
7 'Ari sakabeh djalma noe narendjo, ting-
gĕlĕndĕng, kijeu aromongna: [b] Andjeun-
na bĕt sindang ka imah djalma noe do-
8 raka! 'Dĕmi Sakeoes teh marĕk, sarta
mioendjoek ka Goesti: Noen Goesti!
simkoering sĕdja ngahadjatkeun banda
simkoering saparona ka noe mariskin;
sarĕng oepami aja noe dikarinah koe
simkoering, simkoering sĕdja malikkeun
9 [c] opat patikĕlaneun. 'Ari lahiran Jesoes

ka Sakeoes: Poë ajeuna ijeu imah geus
dipanggihkeun djeung kasalamĕtan, sa-
10 bab ijeu oge djadi [d] anak Ibrahim; 'ka-
rana [e] Poetra manoesa pangsoempingna
teh nejangan anoe leungit djeung disa-
lamĕtkeunana. *a* p. 18 : 35. *b* p. 15 : 2.
*c* 2 Moesa 22 : 1; Jĕh. 33 : 15. *d* p. 13 : 16. *e* Mat.
18 : 11; p. 15 : 4; 1 Tim. 1 : 15.

11 Pedah djalma-djalma ngadarengekeun
kana lahiran bijeu, Jesoes ngalahirkeun
deui misil, sabab andjeunna geus deu-
keut ka Jĕroesalem, sarta [a] pamikir ma-
ranehanana karadjaän Allah teh bakal
12 tereh diboektikeun. 'Ari lahirna kijeu:
[b] Aja hidji menak, anoe angkat ka na-
gara djaoeh; di dinja bakal meunang
karadjaän, geus kitoe dek moelih deui.
13 'Tidinja njaoer wilajatna noe sapoeloeh;
seug dipaparin sapoeloeh mina, bari
ngalahir ka darinja: Geura golangkeun,
14 nĕpi ka waktoe kami datang deui. 'Ari
abdi-abdina pada geuleuheun ka eta me-
nak; toeloej ngadjoeroengkeun djalma
ti pandeurieun, kijeu aroendjoekanana:
[c] Koering teu saroeka diradjaän koe eta.
15 'Ari geus kitoe, mangsa soemping deui,
sanggeus meunang karadjaän teja, toe-
loej miwarang njaoer wilajat, anoe dipa-
parin doewit teja, hojong oeningaeun
dina kaoentoengan hidji-hidji djalma.
16 'Ari noe pangheulana ngadeuheus, oen-
djoekan kijeu: Noen Goesti! eta mina
pasihan andjeun meunang oentoeng sa-
17 poeloeh mina. 'Lahiranana ka dinja:
Hade pisan, eh wilajat anoe tĕmĕn!
[d] Tina sabab maneh geus goemati ka noe
saeutik, ajeuna geura njangking kawasa
18 ka sapoeloeh nagara. 'Djĕboel noe ka-
doewa ngadeuheus, oendjoekan kijeu:
Noen Goesti! eta mina pasihan andjeun
19 meunang oentoeng lima mina. 'Ngala-
hir deui ka dinja: Ari maneh geura
20 njangking lima nagara. 'Aja hidji deui
noe ngadeuheus, oendjoekan kijeu: Noen
Goesti! mangga noe samina pasihan an-
djeun teja; koe koering disimpĕn bae
21 dina sapoetangan; 'karana koering si-
jeun koe andjeun, doemeh andjeun teh
bĕngis; sok njandak anoe hanteu disim-
pĕn koe andjeun, sarĕng sok diboewat
anoe hanteu disĕbarkeun koe andjeun.
22 'Ari lahiranana ka dinja: Eh, wilajat noe
goreng! maneh teh rek dihoekoeman
koe kami [e] noeroetkeun omongan ma-
neh. Kapan maneh geus njaho, jen kami
teh djalma bĕngis, sok njokot anoe han-
teu diteundeun koe kami, djeung sok
diboewat anoe hanteu disĕbarkeun koe
23 kami. 'Naha doewit kami koe maneh teu
diasoepkeun ka kantor-bang? Ari kami
datang, meureun ditjokot djeung anak-
24 na. 'Toeloej miwarang ka noe keur nga-
dareuheus: Geura tjokot ti manehanana
eta mina, toeloej bikeun ka noe boga
25 sapoeloeh mina teja. 'Ari pioendjoekna:
Noen Goesti! eta mah kapan geus ga-
26 doeh sapoeloeh mina. 'Karana kami nga-
lahir ka maraneh: [f] saha-saha noe geus
boga, tangtoe dibere deui; sabalikna, ari
noe hanteu boga mah, ti eta teh sabobo-
27 gaänana ge bakal ditjokot. 'Dĕmi moe-
soeh kami teja, nja eta noe teu darae-
keun diradjaän koe kami, geura barawa
ka dijeu, toeloej pareuntjit di hareupeun
28 kami! 'Sanggeus ngalahirkeun noe bijeu,
ladjĕng Jesoes djĕngkar, kĕbat angkat
ka Jĕroesalem. *a* p. 17 : 20. *b* Mat. 25 : 14.
*c* Joh. 1 : 11. *d* p. 16 : 10. *e* 2 Sam. 1 : 16; Mat.
12 : 37. *f* p. 8 : 18.

29 Dĕmi geus kitoe, [a] mangsa dongkap
deukeut ka Bet-Page djeung Bet-Ania, di
goenoeng noe ngaran goenoeng Djetoen,
ladjĕng Jesoes miwarangan doewa moe-
30 rid; 'kijeu lahirna: Geura leumpang ka
desa noe di hareupeun; barang asoep ka
dinja, maraneh tangtoe manggih hidji
anak kalde ditjangtjang, salawasna ta-
tjan aja noe noempakan inja; nja eta
31 koedoe dilaän, seug bawa. 'Oepama aja
noe nanja ka maraneh: Koe naon noe
matak dilaän? koedoe kijeu nja poepoe-
32 lih: Rek dianggo koe Goesti. 'Tidinja
noe dipiwarang teh bral leumpang, [b]
toeloej kapanggih sakoemaha noe dila-
33 hirkeun ka maranehanana teja. 'Eukeur
ngalaän eta anak kalde, noe baroga
seug ngomong ka moerid teh: Koe naon
maraneh noe matak ngalaän eta anak
34 kalde? 'Ari djawabna: Rek dianggo koe
35 Goesti. 'Geus kitoe koe moerid ditoeng-
toen ka Jesoes. Seug anak kalde teh di-
roengkoep koe papakeanana, bari Je-
36 soes ladjĕng dititihkeun. 'Ari eukeur
angkat aja noe ngamparkeun papake-
37 anana di djalan. 'Barang dongkap Jesoes
kana poedoenan goenoeng Djetoen, ti-
dinja salobana moerid teh pada mimiti
saroekaeun, bari maroedji ka Allah sarta

bĕdas sowarana, koe tina sakabehna
dadamĕlan aheng, anoe geus katendjo
38 koe maranehanana; 'kijeu pokna: [c] Sing
salamĕt Radja, noe soemping koe pa-
djĕnĕngan Pangeran! [d] Masing kĕrta di
sawarga, sarta kamoeljaän di ĕnggon
39 loehoer! 'Ari sawareh ahli parisi di pĕ-
lĕbah djalma-djalma ngaromong ka Je-
soes: Eh Goeroe! koedoe njeuseul ka
40 moerid-moerid sampejan. 'Ngawalon Je-
soes, kijeu lahirna ka darinja: Kami
ngalahir ka maraneh: oepama eta repeh
mah, [e] tangtoe batoe noe saroerak teh.

*a* Mat. 21 : 1; Mark. 11 : 1. *b* p. 22 : 13. *c* Joh. 12 : 13. *d* p. 2 : 14. *e* Hab. 2 : 11.

41 Barang Jesoes geus deukeut, ana ni-
ngali nagara teh, ladjĕng ditangisan,
42 'sarta ngalahir kijeu: [a] Moega-moega
dikanjahokeun koe maneh, sanadjan
dina poë maneh ijeu oge, naon anoe ma-
tak salamĕt ka diri maneh! Tatapi ajeu-
43 na eta boeni ti panon maneh teh. 'Ka-
rana maneh bakal kadatangan poë, [b]
harita maneh koe moesoeh-moesoeh di-
lingkoengan koe benteng, djeung nga-
rĕpoeng ka maneh, sarta pada ngang-
44 sĕg ti sakoerilingna. 'Toeloej [c] maneh
djeung saänak-anak anoe aja di djĕro
maneh teh bakal diroeboeh-roeboehkeun;
ari batoe moal diingkeun dina loehoer
batoe deui; tina sabab maneh hanteu
nganjahokeun kana waktoe maneh di-
lajad.

*a* 5 Moesa 32 : 29. *b* 5 Moesa 28 : 52. *c* Jĕr. 26 : 18; p. 21 : 6.

45 Sanggeusna Jesoes [a] lĕbĕt ka djĕro
kabah, seug mimiti ngaboedalkeun sa-
46 koer noe djoewal-beuli di dinja; 'sarta
ngalahir ka eta teh: Geus dioengĕlkeun
dina Kitab: Gĕdong kami nja eta gĕ-
dong paragi nĕnĕda; dĕmi koe maraneh
mah didjijeun goeha begal.

*a* Mat. 21 : 12; Mark. 11 : 15.

47 Tidinja Jesoes saban-saban poë nga-
woeroek dina kabah. [a] Ari para pang-
hoeloe agoeng, djeung ahli-ahli kitab,
sarta djeung para kapala eta bangsa,
pada ngarah dek maehan ka Jesoes.
48 'Tatapi hanteu manggih pidjalaneunana;
karana djalma-djalma kabeh ngarakĕ-
tan ka Jesoes, sarta ngadarengekeun
ka andjeunna.

*a* Mark. 11 : 18.

## PASAL 20.

Ari geus kitoe, [a] dina hidji poë, keur
Jesoes ngawoeroek ka djalma-djalma
di djĕro kabah, bari [b] ngoewarkeun In-
djil, djĕboel para panghoeloe agoeng
djeung ahli-ahli kitab sarta djeung para
2 kokolot njalampeurkeun. 'Toeloej misa-
oer ka andjeunna, kijeu saoerna: Tjik,
kaoela sakabehna poepoelihan, sampe-
jan noe matak midamĕl pĕrkara kitoe
teh koe kawasa naon? atawa saha noe
3 ngawasakeun kitoe ka sampejan? 'Nga-
walon Jesoes, kijeu lahirna ka eta teh:
Malah kaoela ge dek nanja sakĕtjap
ka sarampejan; tjoba bedjakeun ka ka-
4 oela: 'ari pangbanjoe Johannes asalna
5 ti sawarga atawa ti manoesa? 'Geus
kitoe eta badami djeung batoerna, kijeu
pokna: Oepama oerang ngadjawab: Ti
sawarga, meureun kijeu omongna: La-
moen kitoe mah, koe naon mana hanteu
6 pĕrtjaja ka dinja? 'Ari dek ngadjawab:
Ti manoesa, tangtoe sakabeh djalma
pada maledogan koe batoe ka oerang;
karana eta taroekoeh, jen Johannes teja
7 nabi. 'Geus kitoe pada ngadjawab, jen
8 hanteu tĕrangeun eta asal-asalna. 'La-
hiran Jesoes ka darinja: Lamoen kitoe
mah, kaoela ge moal ngabedjakeun ka
sarampejan tina hal eta kawasa, noe
matak kaoela migawe pĕrkara kitoe.

*a* Mat. 21 : 23; Mark. 11 : 27. *b* p. 4 : 43.

9 Ladjĕng Jesoes ngalahirkeun ka djal-
ma-djalma ijeu misil: [a] Aja hidji djalma
njijeun kĕbon anggoer, toeloej disewa-
keun ka ahli-ahli ngĕbon; geus kitoe
10 njaba ka nagara sedjen, lila pisan. 'Dĕmi
geus oesoemna, nitahan hidji badega ka
ahli ngĕbon teja, soepaja njarelehkeun
ka dinja tina beubeunangan kĕbon ang-
goer; ari koe ahli ngĕbon diteunggeu-
lan eta teh, sarta disina balik lengoh.
11 'Sanggeus kitoe nitahan deui hidji ba-
dega sedjen; dĕmi eta oge diteunggeulan
djeung dihinakeun pisan, sarta disina
12 balik lengoh. 'Tidinja nitahan deui noe
katiloe; ari eta oge diraheutan, sarta
13 ditotogkeun ka loewar. 'Ari geus kitoe
eta noe boga kĕbon anggoer teh toe-
loej njaoer kijeu: Koemaha aing nja pi-
pĕtaeun? Ah, dek nitahan bae anak aing
noe kaäsih, soegan narendjo eta mah
14 arisineun. 'Tatapi mangsa ahli ngĕbon
teja narendjo ka eta, toeloej badami
djeung batoerna, kijeu aromongna: Geu-
ning eta mah ahli-warisna; hajoe, oerang
paehan bae, soepaja oerang meunang

15 warisanana. 'Seug eta teh ditotogkeun
ka loewar ti kĕbon anggoer, toeloej di-
paehan sakali. Ari noe boga kĕbon ang-
goer bakal koemaha ka eta djalma teh?
16 'Tangtoe datang ngabasmi ka eta ahli
ngĕbon, ari kĕbon-anggoerna tangtoe
diselehkeun ka noe sedjen. Dĕmi noe
ngadarenge ka pilahir teh, toeloej nga-
17 romong: Eta mah palijas teuing! 'La-
djĕng Jesoes mĕlĕng ka darinja, bari
ngalahir: Moen kitoe mah naon noe
dioengĕlkeun dina Kitab kijeu teja: Ba-
toe noe geus dipitjeun koe toekang nja-
rijeun imah teh, nja eta pisan noe geus
18 didjadikeun pamageuh djoeroe? 'Saha-
saha djalma noe laboeh keuna ka batoe
eta, tangtoe rĕmoek; djeung saha-saha
noe katindih koe eta batoe, tangtoe
boeboek. *a* Mat. 21 : 33; Mark. 12 : 1.
19 Dina waktoe harita para panghoeloe
agoeng djeung ahli-ahli kitab nareja-
ngan djalan dek nangkĕp ka Jesoes,
tatapi sijeuneun [a] koe djalma reja; ka-
rana geus pada kasoertieun, pangala-
hirkeunana Jesoes misil teja malindĕs
20 ka daririna. 'Geus kitoe ngintip-ngintip
ka Jesoes, [b] sarta nitahan mata-mata;
ari eta teh njijeun pasĕmon djalma bĕ-
nĕr, [c] soepaja bisa ngaringkoes ka an-
djeunna koe lahirna; noe dipambrih an-
djeunna dek diselehkeun ka kapala sarta
21 ka kawasa goepĕrnoer. 'Toeloej nararos
ka Jesoes, kijeu pioendjoekna: Noen
Goeroe! simkoering geus pada tĕrang,
jen lĕrĕs pisan sapilahir sarĕng sapi-
woeroek andjeun, kalajan andjeun han-
teu pilih-kasih kana roepa djalma, is-
toening ngawoeroekkeun djalan Allah
22 sarĕng sajaktosna. 'Koemaha, ari sim-
koering widi njanggakeun oepĕti ka pra-
23 boe, oetawi hanteu? 'Ari Jesoes, doe-
meh oeningaeun kana kadjoeliganana,
ladjĕng ngalahir ka dinja kijeu: Naha
24 maraneh wĕt ngadodja ka kami? 'Tjik,
geura tembongkeun ka kami wang dinar
sahidji. Eta make gambar djeung ak-
sara saha? Ngawangsoel eta djalma, ki-
jeu pokna: Soemoehoen, praboe teja.
25 'Lahiran Jesoes ka dinja: Lamoen kitoe
mah sanggakeun ka praboe noe kagoe-
ngan praboe, ari ka Allah noe kagoe-
26 ngan Allah. 'Dĕmi eta teh teu barisa-
eun ngaringkoes ka andjeunna koe la-
hirna di hareupeun djalma-djalma, sarta
pada heraneun koe walonan Jesoes; toe-
loej rarepeh bae. *a* p. 19 : 48. *b* Mat. 22 : 16;
Mark. 12 : 13. *c* p. 11 : 53, 54.
27 Geus kitoe [a] djĕboel aja ahli sadoeki
ngadareuheusan ka Jesoes; eta teh njĕ-
boetkeun moal kijamat; toeloej nararos
28 ka andjeunna, 'kijeu oendjoekanana:
Noen Goeroe! Moesa geus njĕratkeun
pikeun simkoering kijeu: Oepami aja
djalma paeh doeloerna, sarta gadoeh
bodjo, waktoena paeh hanteu gadoeh
anak, doeloerna koedoe kawin ka awe-
we teja, soepaja ngajakeun toeroenan
29 pikeun doeloerna. 'Geus kitoe aja toe-
djoeh djalma padoedoeloer kabeh; ari
tjikalna seug gadoeh bodjo, toeloej paeh
30 hanteu gadoeh anak. 'Tidinja awewe
teh koe noe kadoewa dikawin, geus
kitoe paeh deui, hanteu gadoeh anak.
31 'Toeloej dikawin koe noe katiloe. Toe-
djoehanana nja kitoe keneh bae; pa-
32 raeh, teu narilarkeun anak. 'Sanggeus
eta sakabehna, seug awewe teh paeh
33 deui. 'Ari dina kijamat, eta awewe pa-
madjikan anoe mana? karana noe toe-
djoehan teh geus pada mirabi ka dinja.
34 'Ladjĕng Jesoes ngawalon, kijeu lahirna
ka eta djalma: Ari anak-anak djaman
35 ajeuna ngawin sarta dikawinkeun; 'ta-
tapi ari noe dimanah [b] pantĕs baris
pimeunangeun alam djaga sarta hoe-
dangna ti noe paraeh mah, eta moal
36 ngawin djeung moal dikawinkeun. 'Ka-
rana ka hareup mah eta moal katara-
djang paeh deui; sababna geus saroewa
djeung malaikat, sarta geus pada [c] poe-
37 tra Allah, sapedah anak kijamat. 'Ari
pihoedangeunana djalma noe paraeh teh,
koe Moesa ge eta geus ditoedoehkeun
keur di leuweung tjoetjoek teja, waktoe
ka Pangeran njĕboetkeun Allah Ibra-
him, Allah Ishak, sarta Allah Jakoeb.
38 'Ari Allah lain Allah anoe paraeh, nja
Allah anoe hariroep; karana sakabehna
39 teh pada hiroep keur ka Allah. 'Pok
ahli kitab sawareh ngawangsoel, kijeu
pihatoerna: Eta, Goeroe! lĕrĕs pisan sa-
40 pilahir adjĕngan teh. 'Dĕmi eta [d] han-
teu waranieun naros deui naon-naon
ka Jesoes. *a* Mat. 22 : 23; Mark. 12 : 18. *b* p. 21 : 36.
*c* 1 Joh. 3 : 2. *d* Mat. 22 : 46.
41 Ladjĕng Jesoes ngalahir deui ka eta
djalma: [a] Koemaha Kristoes teh mana
sok disarĕboetkeun poetra Dawoed?

42 'Kapan Dawoed koe andjeun saoerna
dina kitab djaboer kijeu: Lahiran Pa-
ngeran ka Goesti koering: Geura tjalik
43 di katoehoeëun kami, 'datang ka moe-
soeh-moesoeh maneh koe kami didjijeun
44 djodjodog pikeun soekoe maneh. 'Ari
eta koe Dawoed disĕboetkeun Goesti,
koemaha mana djadi poetrana?

*a* Mat. 22:42; Mark. 12:35.

45 Pedah sakabeh djalma ngadengekeun,
[a] Jesoes ladjĕng ngalahir ka moerid-
46 moeridna kijeu: 'Masing hade-hade diri
maraneh koe ahli kitab; eta teh ba-
reuki ngalantoeng sarta make-make
djoebah, djeung karĕsĕpna diaroendjoe-
ngan di pasar-pasar, sarta sok hajangeun
dijoek panggirangna di masigit-masigit,
kitoe deui dina hadjat-hadjatan ngari-
47 joeng di ĕnggon noe pangoetamana. 'Nja
koe eta diharakanan imah randa-randa
datang ka bejak, make pipinding nga-
doa lila. Noe kitoe teh bakal meunang
hoekoeman noe leuwih beurat.

*a* Mat. 23:1; Mark. 12:38; p. 11:43.

## PASAL 21.

Barang Jesoes tjĕngkat, [a] ningali djalma
noe baleunghar pada ngasoepkeun si-
2 dĕkah doewit kana [b] pĕti oewang. 'Sarta
ningali deui hidji randa miskin, ngasoep-
3 keun retjeh doewa siki. 'Ladjĕng nga-
lahir kijeu: Satĕmĕnna, kami ngalahir
ka maraneh: [c] eta randa miskin teh
ngasoepkeunana doewit leuwih ti batan
4 sakabeh djalma. 'Karana noe loba teh
ngasoepkeun kana sidĕkah ka Allah tina
nisabna; dĕmi eta mah ngasoepkeun
tina kawaloeratanana, sakabeh rĕdjĕki-
na noe aja.

*a* Mark. 12:41. *b* 2 Radj. 12:9. *c* 2 Kor. 8:12.

5 Mangsa aja [a] noe ngaromongkeun ka-
bah, jen geus dialoes-aloes koe batoe
noe araheng sarta koe pangwakap, la-
6 djĕng Jesoes ngalahir kijen: 'Mĕngke
pidatangeun mangsa, didinja sakabehna
noe katendjo koe maraneh, [b] batoe moal
aja noe diingkeun dina loehoer batoe
7 deui, noe teu bakal dibongkar. 'Tidinja
pada naros ka andjeunna, kijeu pioen-
djoekna: Noen Goeroe! eta pĕrkawis
teja iraha pijaktoseunana? sarĕng naon
alamatna pimangsaeunana eta boekti?
8 'Ari lahiranana: Masing ijatna, soepaja
maraneh oelah kasasabkeun. Karana reja
djalma noe pidatangeun ngakoe-ngakoe
ngaran kami, pokna: [c] Nja aing Kris-
toes teh; djeung mangsana ajeuna geus
deukeut. Poma oelah rek noeroet ka
9 noe kitoe. 'Sarta samangsa maraneh
ngadenge tina hal pĕrang-pĕrang djeung
hal karoesoehan, poma oelah rek reu-
was, karana eta teh koedoe boekti heula;
tatapi harita panoengtoengan mah ta-
tjan.

*a* Mat. 24:1; Mark. 13:1. *b* p. 19:43. *c* p. 17:43.

10 Ladjĕng ngalahir deui ka moerid-moe-
rid: [a] Bangsa bakal mĕrangan ka bangsa
deui, djeung karadjaän ka karadjaän
11 deui. 'Sarta bakal aja lini noe galĕde
di sedjen-sedjen ĕnggon, djeung patjĕ-
klik sarta pagĕboeg; kitoe deui bakal
aja pĕrkara noe matak reuwas, djeung
12 alamat ti langit noe arangĕt pisan. 'Ta-
tapi memeh boekti sakabeh pĕrkara teja,
[b] maraneh koe djalma bakal ditjarĕkĕl
sarta dikanijaja, bari diselehkeun ka
djĕro masigit djeung ka pangberokan;
sarta maraneh bakal dibawa ka pajoe-
neun radja-radja djeung goepĕrnoer-goe-
pĕrnoer, tina sabab djĕnĕngan kami.
13 'Anoe matak maraneh bakal katara-
14 djang kitoe, pikeun djadi saksi. 'Koe
sabab eta, [c] koedoe masing angkeuh
maraneh di djĕro hate, moal mikiran
15 heula pĕtana pingadjawabeun. 'Karana
[d] kami teh tangtoe ka maraneh bakal
mere soengoet djeung kapintĕran, anoe
moal beunang dipadoean atawa dilawan
koe sakoer noe ngamoesoeh ka maraneh.
16 'Sarta maraneh [e] bakal diselehkeun na-
djan koe indoeng-bapa, koe doeloer, koe
baraja djeung koe sobat; sarta maraneh
17 sawareh bakal dipaehan. 'Djeung [f] ma-
raneh bakal dipikageuleuh koe sakabeh,
18 tina sabab djĕnĕngan kami. 'Tatapi [g]
boeoek maraneh salambar oge moal leu-
19 ngit. 'Maraneh koe lantaran [h] kaman-
tĕpan diri tangtoe ngarahajoekeun ka
njawa maraneh.

*a* Mat. 24:7; Mark. 13:8. *b* Mat. 10:17; Lal. 12:1. *c* Mat. 10:19. *d* 2 Moesa 4:11, 12; Sil. 2:6. *e* Mik. 7:6. *f* Mat. 10:22. *g* p. 12:7. *h* Mat. 24:13.

20 Ari [a] samangsa koe maraneh katen-
djo [b] Jĕroesalem keur dikĕpoeng koe
balad-balad, nja didinja koedoe kanja-
hokeun, jen geus deukeut diroeksakna.
21 'Didinja djalma noe araja di Joedea
koedoe maroeboes ka pigoenoengan, ari
noe araja di djĕro nagara teh koedoe

boedal ka loewar, sarta [c] noe araja di
pasisian oelah rek arasoep ka djĕro
22 nagara. 'Karana nja eta teh poë pa-
malĕsan, soepaja kalaksanakeun [d] sa-
23 koer noe dioengĕlkeun dina Kitab. 'Pi-
tjilakaeun anoe rareuneuh djeung noe
njaroesoean dina mangsa harita! karana
di boemi bakal aja kasoesahan gĕde,
sarta djeung bĕbĕndoe ka ijeu bangsa
24 teh. 'Bakal tinggolepak koe seuseukeut
pĕdang, kitoe deui [e] noe bakal dibaro-
jong, diajakeun di sagala bangsa; [f] ari
Jĕroesalem bakal diaridĕk koe oerang
kapir, nĕpi ka djĕdjĕg tempo kapir teh.
25 'Djeung bakal aja alamat-alamat dina
panon-poë, dina boelan, sarta dina ben-
tang-bentang; djeung deui di boemi ba-
kal kasoesahan bangsa-bangsa sarta ka-
bingoengan, waktoe ngagoeroeh laoet
26 djeung ombakna. 'Tidinja djalma bakal
pada lĕboer pangatjian koe bawaning
sijeun sarta ngadago-dago pĕrkara noe
bakal daratang ka doenya; karana ka-
koewatan langit teh bakal gendjlong.
27 'Nja didinja djalma bakal narendjo [g]
Poetra manoesa teh keur soemping
toenggang mega, bari gĕde kawasana
28 djeung kamoeljaänana. 'Samangsa keur
ngamimitian boekti pĕrkara teja, ma-
raneh koedoe tanggah, tjĕngkatkeun si-
rah; sabab [h] geus deukeut ka waktoe
maraneh dileupaskeun. *a* Mat. 24 : 15;
Mark. 13 : 14. *b* p. 19 : 43. *c* p. 17 : 31. *d* Dan. 9 : 26.
*e* 5 Moesa 28 : 64. *f* Wahj. 11 : 2. *g* Dan. 7 : 13.
*h* Jak. 5 : 8.

29 Ladjĕng Jesoes ngalahirkeun hidji mi-
sil ka moerid-moerid, kijeu: [a] Geura ari-
likan tangkal kondang djeung sakabeh
30 tatangkalan. 'Samangsa rĕnoeng, seug
katendjo koe maraneh, eta maraneh
pada njaho ti sorangan, jen ajeuna geus
31 deukeut oesoem panas. 'Nja kitoe deui
maraneh, samangsa nendjo pĕrkara teja
baroekti, koedoe nganjahokeun jen ka-
32 radjaän Allah teh geus deukeut. 'Sa-
tĕmĕnna, kami ngalahir ka maraneh:
ijeu bangsa ajeuna moal waka euweuh,
samemeh nĕpi ka boektina sakabeh pĕr-
33 kara teja. 'Langit [b] djeung boemi bakal
euweuh; ari piwoeroek kami mah moal
datang ka euweuh. *a* Mat. 24 : 32; Mark. 13 : 28.
*b* Djab. 102 : 26, 27; 2 Petr. 3 : 7.

34 Koedoe ngadjaga sorangan, [a] hate
maraneh oelah dibeuratan koe lantaran
beuki njatoe, koe lantaran mabok sarta
koe ngoeroeskeun kipajah, tĕmahna ma-
35 raneh kaboeroedoeg koe poë eta. 'Ka-
rana tjara djirĕt, [b] nja kitoe pinara-
djangeunana ka sakabeh djalma noe tji-
36 tjing di sakoeriling boemi. 'Koe sabab
eta, maraneh [c] koedoe njaring salala-
wasna, sarta nĕnĕda, soepaja moegi di-
manah [d] pantĕs pingĕdjateun ti sakabeh
pĕrkara noe bakal boekti teja, sarta
narangtoeng di pajoeneun Poetra ma-
noesa. *a* Roem 13 : 13; 1 Tes. 5 : 4—8; 1 Petr. 4 : 7.
*b* 1 Tes. 5 : 3. *c* 1 Tes. 5 : 6; 2 Petr. 3 : 11. *d* p. 20 : 35.

37 Ari ti beurang Jesoes ngawoeroek dina
kabah; dĕmi ti peuting angkat ka loe-
war, linggih sapeupeuting di goenoeng
38 noe ngaran goenoeng Djetoen. 'Ari isoek
sakabeh djalma pada ngadeuheusan ka
Jesoes kana kabah, dek ngadarengekeun
ka andjeunna.

## PASAL 22.

Ari [a] pesta roti teu ragian, nja eta
noe ngaran paska teja, geus deukeut.
2 'Sarta para panghoeloe agoeng djeung
ahli-ahli kitab [b] pada nejangan djalan
dek maehan ka Jesoes; karana sarijeu-
neun koe djalma-djalma.
*a* Mat. 26 : 1; Mark. 14 : 1. *b* Joh. 11 : 47.

3 Tidinja [a] Setan njoeroep ka Joedas,
noe katĕlah Iskariot teja; ari eta ka-
asoep bilangan moerid noe doewa wĕlas.
4 'Sanggeus kitoe los leumpang, rĕrĕm-
poegan djeung para panghoeloe agoeng
sarta djeung para kapala, koemaha pi-
akaleunana njerenkeun Jesoes ka dari-
5 nja. 'Dĕmi eta pada atoheun pisan, sarta
ngadjangdjian rek maparin doewit ka
6 Joedas. 'Koe Joedas disanggoepan, sarta
toeloej nejangan pidjalaneunana baris
njerenkeun Jesoes ka darinja, soepaja
oelah djadi karoesoehan.
*a* Mat. 26 : 14; Mark. 14 : 10; Joh. 13 : 27.

7 Geus kitoe [a] nĕpi ka poë eta roti
teu ragian teja; ari didinja mistina
8 mareuntjit paska. 'Ladjĕng Jesoes mi-
warangan Petroes djeung Johannes, sarta
ngalahir: Maraneh geura leumpang, nja-
dijakeun paska keur dahareun oerang.
9 'Ari oendjoekanana: Di mana pikĕrsaeun
andjeun teh koedoe disadijakeun koe
10 simkoering? 'Lahiranana: Masing njaho,
samangsa maraneh asoep ka nagara,
bakal papanggih djeung hidji djalma

mawa hidji kĕndi eusina tjai; toetoer-
keun bae ka dinja, ka djĕro imah noe
11 diasoepan koe eta. 'Toeloej bebedja ka
noe boga eta imah kijeu: Saoer Goeroe
ka sampejan: Di mana kamarna, baris
kami dahar paska barĕng djeung moe-
12 rid kami? 'Geus kitoe maraneh koe eta
tangtoe ditoedoehkeun kana hidji lo-
teng noe lĕga, beunang ngabĕbĕnah;
nja di dinja koedoe disadijakeunana.
13 'Bral eta moerid leumpang, seug [b] ka-
panggih sakoemaha pilahir Jesoes teja,
sarta toeloej njadijakeun paska.

*a* Mat. 26 : 17; Mark. 14 : 12. *b* p. 19 : 32.

14 Ari geus dongkap ka waktoena, [a] la-
djĕng Jesoes linggih ngarijoeng djeung
15 rasoel noe doewa wĕlas teja. 'Geus kitoe
ngalahir ka eta teh: Kami ti bareto
hajang pisan dahar ijeu paska barĕng
djeung maraneh, samemeh kami sang-
16 sara. 'Karana kami ngalahir ka mara-
neh: eta koe kami moal didahar deui
nĕpi ka diboektikeunana dina karadjaän
17 Allah. 'Tidinja njandak loemoer; ari
geus moedji soekoer, ladjĕng ngalahir:
Ijeu tampanan, bagikeun djeung batoer-
18 batoer. 'Karana kami ngalahir ka ma-
raneh: [b] kami moal nginoem deui tjai
boewah anggoer, nĕpi ka waktoe ka-
19 radjaän Allah geus dongkap. 'Tidinja
Jesoes njandak roti; ari geus moedji
soekoer, disĕmplekan, ladjĕng dipapa-
rinkeun ka moerid-moerid, bari ngala-
hir: Ijeu teh badan kami, noe dipapa-
rinkeun pikeun maraneh; eta geura la-
lampahkeun baris ngingĕtkeun ka kami.
20 'Kitoe deui eta loemoer, sanggeus da-
lahar; ari lahirna: Ijeu loemoer teh nja
eta pĕrdjangdjian anjar dina gĕtih kami,
21 noe dikoetjoerkeun pikeun maraneh. 'Ta-
tapi, masing njaho, [c] leungeun djalma
noe ngahijanat ka kami, ajeuna samedja
22 reudjeung kami. 'Ari Poetra manoesa
teh piangkateunana sakoemaha noe geus
dipastikeun; tatapi pitjilakaeun eta djal-
ma, noe ngahijanat ka Poetra manoesa!
23 'Tidinja moerid-moerid seug silih-tanja,
kira-kira moerid anoe mana noe bakal
migawe kitoe? *a* Mat. 26 : 20; Mark. 14 : 17.

*b* Mat. 26 : 29. *c* Mat. 26 : 21.

24 Sanggeus kitoe [a] pada parĕboet omo-
ngan, moerid anoe mana noe dinjanaän
25 pangoentjoelna? 'Ladjĕng Jesoes nga-
lahir ka moerid-moerid: [b] Ari radja sa-
gala bangsa pada marentah ka sabangsa-
bangsana; djeung noe njangking kawasa
ka dinja, disarĕboet noe Leuwih asih.
26 'Ari maraneh mah oelah kitoe pĕtana;
bĕnĕrna noe pangoentjoelna di lĕbah
maraneh koedoe tjara noe pangleutikna,
sarta noe djadi loeloegoe koedoe tjara
27 noe ngawoela. 'Tjik, [c] mana noe leu-
wih: noe dijoek dadaharan djeung noe
ngalalajanan? lain noe dijoek dadaha-
ran? Dĕmi kami mah aja teh di ma-
28 raneh tjara noe ngalalajanan bae. 'Nja
maraneh anoe geus keukeuh reureudjeu-
ngan djeung kami dina sakabeh gogoda,
29 noe geus njorang ka kami. 'Sarta [d] kami
ka maraneh mastikeun karadjaän teja,
sapĕrti Ama kami geus mastikeun ka
30 kami; 'soepaja maraneh dadaharan sarta
ngarinoem djeung kami samedja reu-
djeung dina karadjaän kami, kitoe deui
darijoek [e] dina pangtjalikan, ngahoe-
koeman noe doewa wĕlas kaom Is-
31 rail teja. 'Ladjĕng Goesti ngalahir deui:
Eh Simon! Simon! [f] Setan teh geus nga-
rah ka maraneh, kahajangna ngajak ka
32 maraneh tjara tarigoe. 'Tatapi kami geus
mangnĕdakeun ka maneh, soepaja oelah
pĕgat nja kapĕrtjajaän maneh. Ari mĕng-
ke maneh geus tobat, koedoe ngoewat-
33 keun ka doeloer-doeloer maneh. 'Pioen-
djoek Petroes: Noen Goesti! [g] simkoe-
ring sanggĕm ngiring-ngiring Goesti, na-
djan lĕbĕt ka pangberokan sarĕng dong-
34 kap ka paehna oge. 'Ari lahiran Jesoes:
[h] Eh Petroes! kami ngalahir ka maneh:
poë ijeu hajam moal waka kongkoro-
ngok, samemeh maneh tiloe kali ngang-
lĕs wawoeh djeung kami. *a* p. 9 : 46.

*b* Mat. 20 : 25. *c* Mat. 20 : 28; Joh. 13 : 14. *d* p. 12 : 32.
*e* Mat. 19 : 28. *f* 1 Petr. 5 : 8. *g* Mat. 26 : 35;
Joh. 13 : 37. *h* Mat. 26 : 34.

35 Ladjĕng ngalahir ka moerid-moerid:
Ari bareto, [a] mangsa maraneh koe kami
dititah leumpang, teu mawa kandjoet,
atawa endong, atawa taroempah teja,
koemaha aja kakoerangan? Ari wang-
soelanana: Soemoehoen, teu aja pisan.
36 'Lahiranana deui: Dĕmi ajeuna mah,
anoe boga kandjoet, bawa bae; endong
kitoe deui; ari noe teu boga, koedoe
djoewal papakeanana, seug beulikeun
37 kana hidji pĕdang. 'Karana kami ngalahir
ka maraneh, aja sapĕrkara deui noe koe-
doe diboektikeun ka diri kami, nja noe

geus dioengĕlkeun dina Kitab kijeu: [b] Eta
teh dibilang ka noe masijat. Karana noe
geus dioengĕlkeun dina Kitab hal kami,
38 aja panganggeusanana. 'Ari aroendjoe-
kanana: Noen Goesti! ijeu aja doewa
pĕdang. Lahiranana ka darinja: Eta ge
pimahieun. *a* p. 9 : 3. *b* Jés. 53 : 12.
39 Ladjĕng Jesoes [a] ka loewar, angkat
ka goenoeng Djetoen, koemaha adat-
bijasana, sarta diiring koe moerid-moe-
40 ridna. 'Ari geus soemping ka eta ĕng-
gon, ladjĕng ngalahir ka moerid: Koe-
doe pada nĕnĕda, soepaja oelah keuna
41 koe panggoda. 'Geus kitoe nganggangan
ka moerid, kira-kira sapamaledog dja-
oehna; ladjĕng tapak-dĕkoe sarta nĕnĕ-
42 da, 'kijeu panĕdana: Noen Ama! manawi
kĕrsa, moegi ijeu loemoer tjandak ti
simkoering; nanging oelah karĕp sim-
koering, [b] sakoemaha pangĕrsa Ama bae
43 jaktoskeun! 'Tidinja nembongan ka Je-
soes hidji malaikat ti sawarga, ngoewa-
44 tan ka salira andjeunna. 'Ari keur ba-
ngĕt pisan sangsara, [c] andjeunna beuki
rosa nĕnĕdana. Tidinja karingĕtna tjara
kĕtjlak gĕtih noe galĕde, njoeroedoet
45 kana taneuh. 'Dĕmi geus parantos nĕ-
nĕdana, ladjĕng ngadĕg, seug ngadeu-
keutan ka moeridna, kapĕndak keur
46 pada sasarean bawaning nalangsa. 'Ari
lahiranana ka darinja: Naha maraneh
sasarean? Geura haroedang, sarta koe-
doe nĕnĕda, soepaja oelah keuna koe
panggoda! *a* Mat. 26 : 36; Mark. 14 : 32; Joh. 18:1.
*b* Joh. 6 : 38. *c* Ibr. 5 : 7.
47 Sabot Jesoes [a] keur ngalahir keneh,
boeroeboel djalma loba; sarta hidji moe-
rid, kaăsoep noe doewa wĕlas teja, nga-
ran Joedas, leumpangna pangheulana,
seug njampeurkeun ka Jesoes, dek nji-
48 joem. 'Ngalahir Jesoes ka Joedas: Naha
Joedas! maneh teh dek ngahijanat ka
49 Poetra manoesa koe tjijoem? 'Ari noe
reureudjeungan djeung Jesoes teja, ba-
rang tarĕgĕs ka noe dek dipilampah,
seug aroendjoekan: Noen Goesti! koe-
maha simkoering teh koedoe ngadek
50 koe pĕdang? 'Aja [b] hidji moerid pek
ngadek ka badega panghoeloe agoeng,
51 rampoeng tjeulina ti katoehoe. 'Dĕmi
Jesoes ngalahir, kijeu lahirna: Ingkeun
bae eta teh. Sanggeus kitoe njandak
tjeuli djalma teja, sarta ditjageurkeun
52 sakali. 'Ladjĕng Jesoes ngalahir ka para
panghoeloe agoeng, sarta ka para ka-
pala kabah, djeung ka para kokolot, noe
ngarodjong ka andjeunna: Maraneh teh
moeroeboel mawa pĕdang djeung gĕgĕn-
53 dir, tjara noe dek ngoedag begal. 'Geu-
ning kami [c] oenggal-oenggal poë ge sok
reureudjeungan djeung maraneh di ka-
bah, ari maraneh teu njabak-njabak
atjan ka kami. Tatapi [d] ijeu teh nja
waktoe maraneh sarta pangawasana
poëk. *a* Mat. 26 : 47; Mark. 14 : 43; Joh. 18 : 3.
*b* Joh. 18 : 10. *c* Joh. 7 : 30; 8 : 20. *d* Joh. 14 : 30.
54 Tidinja [a] Jesoes ditangkĕp, seug di-
ariringkeun, dibawa ka boemi panghoe-
loe agoeng. Ari Petroes noetoerkeun ti
55 kaănggangan bae. 'Sanggeus djalma mi-
roen seuneu di tĕngaheun boeroean djĕ-
ro, toeloej darijoek reureudjeungan; [b] ari
Petroes dijoek tjampoer djeung eta djal-
56 ma. 'Geus kitoe aja hidji boedjang awe-
we, nendjo Petroes dijoek deukeut pi-
roenan; toeloej dipĕntjrong, sarta ngo-
57 mong kijeu: Eta ge batoer itoe. 'Tatapi
Petroes teh nganglĕs, kijeu pokna: Nji!
58 koela mah teu wawoeh djeung itoe. 'Teu
koengsi lila Petroes katendjo koe noe
sedjen; ari pokna: Maneh oge kaăsoep
batoer itoe. Dĕmi omongan Petroes: Eh
59 paman! koela mah lain pisan. 'Sanggeus
kitoe kira antara sadjam, eta seug di-
ĕnjakeun koe noe sedjen deui, pokna:
Poegoeh eta ge batoer itoe; geuning eta
60 ge oerang Galilea. 'Dĕmi omongan Pe-
troes: Eh paman! koela teu ngarti ka
omongan maneh. Pada-harita, Petroes
ngomong keneh, hajam teh kongkoro-
61 ngok. 'Ladjĕng Goesti malik, ningali ka
Petroes; ari Petroes teh ras ingĕteun
ka pilahir Goesti, noe dilahirkeun ka
manehna kijeu teja: Ti memeh hajam
kongkorongok, maneh bakal nganglĕs
62 ka kami tiloe kali. 'Toeloej Petroes in-
dit ka loewar, sarta tjeurik kabina-bina.
*a* Mat. 26 : 57; Mark. 14 : 53; Joh. 18 : 12. *b* Mat.
26 : 69; Mark. 14 : 66; Joh. 18 : 16, 25.
63 Ari [a] djalma noe ngagarendjang ka
Jesoes pada mojok sarta meupeuhan.
64 'Sanggeusna ditijoengan, seug pada nja-
bok, bari naranja, kijeu pokna: Geura
wĕdjangkeun, mana teja noe njabok ka
65 maneh teh? 'Loba deui pĕrkara noe
sedjen diaromongkeun ka Jesoes, bari
pada ngagogoreng. *a* Mat. 26 : 67; Mark. 14 : 65.
66 Dĕmi [a] geus beurang, karoempoel

para kokolot oerang Jahoedi, para pang-
hoeloe agoeng djeung ahli-ahli kitab;
seug Jesoes dibawa ka pajoeneun rad.
67 'Salaoerna: Koemaha ĕnja maneh teh
Kristoes? Geura omongkeun ka kami.
Ari lahiran Jesoes ka dinja: Oepama
koe kaoela dipopojankeun, koe aradjĕ-
68 ngan moal dipĕrtjaja; 'djeung oepama
kaoela naros ka aradjĕngan, ka kaoela
moal ngadjawab, sarta moal dileupas-
69 keun. 'Ari ti watĕs ajeuna [b] Poetra ma-
noesa teh bakal dijoek tĕngĕneun ka-
70 wasaning Allah. 'Geus kitoe kabeh nja-
laoer: [c] Na ĕnja, maneh teh Poetra
Allah? Ari walonan Jesoes: Lĕrĕs pila-
hir aradjĕngan, kaoela teh nja eta.
71 'Seug njalaoer deui: Keur naon oerang
make deui saksi? Geuning oerang geus
pada ngareungeu ti biwirna sorangan.

*a* Mat. 27 : 1; Mark. 15 : 1; Joh. 18 : 28. *b*. Mark. 14 : 62. *c* Mat. 26 : 63, 64.

## PASAL 23.

Tidinja sarereja pada indit, [a] ngiring-
2 keun Jesoes ka Pilatoes. 'Seug pada
mimiti ngĕlakkeun Jesoes, kijeu aro-
mongna: Koe djisimkoering kapĕndak,
ijeu teh njasabkeun djalma-djalma, sa-
rĕng [b] njaram majar oepĕti ka praboe;
ari pokna, dirina teh Kristoes, nja eta
3 radja. 'Geus kitoe Pilatoes mariksa ka
Jesoes, kijeu lahirna: Ĕnja maneh teh
Radja oerang Jahoedi? Ngawangsoel Je-
soes, kijeu lahirna: [c] Lĕrĕs sapilahir
4 andjeun. 'Tidinja Pilatoes ngalahir ka
para panghoeloe agoeng sarta ka djalma-
djalma: Koe kami teu kapanggih dosa
5 eta djalma. 'Tatapi ari eta teh beuki
keukeuh bae, aromongna: Eta ngaroe-
soehkeun ka djalma-djalma, ngawoe-
roekna di satanah Joedea kabeh, mi-
mitina ti Galilea, dongkap ka dijeu.
6 'Barang Pilatoes ngareungeu Galilea,
7 mariksakeun Jesoes oerang Galilea. 'Dĕ-
mi geus kaoeninga, jen Jesoes kaäsoep
[d] tjangkingan Herodes, toeloej dikin-
toenkeun ka Herodes; ari mangsa ha-
rita Herodes ge aja di Jĕroesalem.

*a* Mat. 27 : 2; Mark. 15 : 1; Joh. 18 : 28. *b* Mat. 17 : 27; p. 20 : 22. *c* p. 22 : 70. *d* p. 3 : 1.

8 Ana ningali ka Jesoes, Herodes teh
boengaheun pisan; karana geus [a] ti ba-
reto hojongeun ningali, sabab loba noe
kareungeu hal Jesoes; djeung hojongeun
ningali moedjidjat, soegan Jesoes kĕr-
9 saeun midamĕl. 'Geus kitoe mariksa ka
Jesoes, reja nakĕr pilahirna, tatapi koe
10 Jesoes hanteu pisan diwalon. 'Ari para
panghoeloe agoeng djeung ahli-ahli kitab
narangtoeng di dinja, sarta ngahantĕm
11 ngĕlakkeunana. 'Tidinja Herodes djeung
ponggawana pada ngahinakeun sarta
marojok ka Jesoes; geus kitoe diba-
djoean badjoe noe herang, seug dikin-
12 toenkeun deui ka Pilatoes. 'Dina poë
harita [b] Pilatoes djeung Herodes djadi
sobat; karana tadina moemoesoehan.

*a* p. 9 : 9. *b* Lal. 4 : 27.

13 Tidinja Pilatoes njaoer para panghoe-
loe agoeng, para kapala, sarta djalma-
djalma, sina karoempoel. Geus kitoe
14 ngalahir ka dinja: 'Eta djalma koe ma-
raneh dibawa ka kami, noe pagar nja-
sabkeun djalma-djalma; geuning koe
kami geus dipariksa di hareupeun ma-
raneh, sarta teu kapanggih kasalahan
eta djalma, hal noe dikĕlakkeun koe
15 maraneh teja. 'Malah koe Herodes ge
nja kitoe keneh; karana maraneh koe
kami geus dititah ka Herodes; geuning
eta djalma hanteu pisan migawe anoe
16 matak mandjing hoekoeman paeh. 'Koe
sabab kitoe, koe kami [a] dek dirangket
17 bae, toeloej dileupaskeun. 'Dĕmi dina
mangsa pesta teh [b] Pilatoes kamistian
ngaleupaskeun hidji djalma adjang oe-
18 rang Jahoedi. 'Toeloej sakabeh djalma
pada raong, kijeu pokna: [c] Eta singkir-
keun; ari Barabas panoehoen koering
19 leupaskeun! 'Dĕmi Barabas teja diasoep-
keunana ka pangberokan tina asal nga-
20 raman di nagara sarta maehan. 'Toe-
loej Pilatoes ngalahir deui ka darinja
sarta bĕdas, kahojongna ngaleupaskeun
21 Jesoes. 'Tatapi djalma teh pada raong,
kijeu pokna: Gantoengkeun dina kai-
dipalang! gantoengkeun dina kai-dipa-
22 lang! 'Ngalahir Pilatoes katiloe kalina:
Naha eta teh migawe kagorengan naon?
Koe kami teu kapanggih kasalahanana
noe matak pipaeheun. Koe sabab kitoe,
koe kami dek dirangket bae, toeloej di-
23 leupaskeun. 'Tatapi eta djalma kareu-
keuh bae, tingsarorowok, pamentana
koedoe digantoengkeun dina kai-dipa-
lang; moenggah sora djalma-djalma
djeung sora para panghoeloe agoeng da-
24 tang ka ngaroengkoep. 'Toeloej Pilatoes

25 moetoes sapanĕdana didjadikeun. 'Seug
ngaleupaskeun eta noe diberok asal nga-
raman sarta maehan, noe disoehoenkeun
koe maranehanana teja; ari Jesoes mah
diselehkeun ka pikarĕpeun maraneha-
nana. *a* Joh. 19 : 1. *b* Mat. 27 : 15; Mark. 15 : 6;
Joh. 18 : 39. *c* Joh. 19 : 15.

26 Mangsa [a] Jesoes diariringkeun, aja
hidji djalma, ngaran Simon, oerang Ki-
rena, poelang ti kĕbon; toeloej disarad,
dipoendakan kai-dipalang, sina mang-
goel eta kai di poengkoereun Jesoes.
27 'Sarta loba pisan djalma noe noetoer-
keun ka andjeunna, kitoe deui loba awe-
we, anoe pada njeungtjeurikan tingdjalĕ-
28 rit. 'Tidinja Jesoes malik ka eta awewe,
sarta ngalahir: Eh, anak Jĕroesalem!
montong njeungtjeurikan kami; moedoe
njeungtjeurikan awak sorangan sarta
29 anak-anak maraneh. 'Karana, masing
njaho, pidatangeun mangsa, harita djal-
ma bakal ngaromong kijeu: [b] Salamĕt
anoe gaboeg, djeung pianakan anoe ta-
tjan ngadjoeroe, kitoe deui soesoe, anoe
30 tatjan njoesoean. 'Didinja djalma pada
mimiti sasambat ka goenoeng-goenoeng:
[c] Koela geura oeroegan! djeung ka pasir-
31 pasir: Koela geura roengkoepan! 'Ka-
rana [d] lamoen kai noe hedjo dipĕtakeun
kijeu, koemaha mĕtakeunana kai noe
garing? *a* Mat. 27 : 32; Mark. 15 : 21; Joh. 19 : 16.
*b* Mat. 24 : 19. *c* Hos. 10 : 8. *d* Jĕr. 25 : 29; 1 Petr. 4 : 17.

32 Djeung [a] aja deui doewa djalma bang-
sat diariringkeun, bakal dipaehan ba-
rĕng djeung Jesoes. *a* p. 22 : 37.

33 Sanggeus daratang [a] ka ĕnggon, noe
disĕboet ĕnggon Tangkorek, nja di dinja
Jesoes toeloej digantoengkeun dina kai-
dipalang; kitoe deui eta bangsat, anoe
hidji di katoehoeĕun Jesoes, anoe hidji
34 deui di kentjaeunana. 'Ladjĕng Jesoes
oendjoekan: [b] Noen Ama! moegi-moegi
ngahampoera ka eta djalma-djalma; ka-
rantĕn [c] teu njarahoĕun ka noe dipi-
gawe koe maranehanana. Toeloej [d] eta
ngabagikeun panganggo Jesoes, lanta-
35 ran ngaloengkeun dadoe. 'Ari djalma-
djalma pada laladjo. Dĕmi para kapala
barĕng djalma-djalma marojok ka Je-
soes, kijeu pokna: Eta ka noe sedjen
mah sok noeloeng; tjoba ajeuna koedoe
noeloeng ka dirina sorangan, lamoen
ĕnja mah manehanana Kristoes, kakasih
36 Allah! 'Kitoe deui sĕrdadoe teh pada
mojok ka Jesoes; njalampeurkeun sarta
37 njodoran tjoeka, 'bari ngomong: La-
moen ĕnja mah maneh teh Radja oerang
Jahoedi, geura njalamĕtkeun ka diri so-
38 rangan! 'Ari di loehoereun andjeunna aja
toelisan, ditoeliskeunana koe aksara
Joenani, djeung aksara Roem, sarta ak-
sara Ibrani, kijeu oenina: IJEU TEH RADJA
OERANG JAHOEDI. *a* Mat. 27 : 33, 38;
Mark. 15 : 22; Joh. 19 : 17. *b* Jĕs. 53 : 12; Ibr. 7 : 25.
*c* Lal. 3 : 17. *d* Djab. 22 : 19.

39 Dĕmi bangsat noe digantoeng teja,
noe hidji ngagorengkeun ka Jesoes, pok-
na: Lamoen ĕnja mah maneh teh Kris-
toes, geura noeloeng ka diri sorangan
40 sarta ka dewek doewaän. 'Tatapi noe
hidji deui seug ngadjawab, mapatahan
ka batoerna, kijeu pokna: Naha maneh
ge teu sijeun koe Allah? Kapan maneh
41 teh saroewa nja siksaän. 'Ari oerang teh
geus tĕroes djeung kaädilan; karana
oerang geus meunang sabeuratna kala-
koean oerang; dĕmi eta mah teu pisan
42 midamĕl kasalahan. 'Toeloej oendjoekan
ka Jesoes: Noen Goesti! moegi emoet
ka simkoering, samangsa andjeun geus
43 soemping ka karadjaän andjeun. 'Lahi-
ran Jesoes ka djalma teh: Satĕmĕnna,
kami ngalahir ka maneh: poë ijeu pisan
maneh bakal aja di Pirdoes reureudjeu-
ngan djeung kami.

44 Kiri-kira [a] wantji djam noe kagĕnĕp
djadi poëk di sakoeriling boemi, nĕpi ka
45 djam noe kasalapan. 'Sarta [b] panon-poë
djadi soerĕm; reregan kabah soëh djadi
46 doewa. 'Geus kitoe Jesoes ngagĕro sarta
bĕdas gĕntrana; ari pioendjoekna: Noen
Ama! [c] nitipkeun soekma koering ka
panangan Ama. Sanggeus ngalahir ki-
47 toe, ladjĕng poepoes. 'Dĕmi kapala sĕr-
dadoe, barang nendjo pĕrkara noe tadi
teja, seug ngamoeljakeun ka Allah, ari
omongna: Satĕmĕnna, eta djalma teh
48 bĕnĕr! 'Djeung deui sakoer djalma noe
karoempoel laladjo, sanggeusna naren-
djo pĕrkara noe tadi teja, toeloej baralik
49 [d] bari nĕpakan dada. 'Ari sadajana ka-
wawoehan Jesoes, kitoe deui istri-istri
noe geus ngariring andjeunna ti Galilea,
narangtoeng ti kadjaoehan, ningalikeun
pĕrkara eta. *a* Mat. 27 : 45; Mark. 15 : 33.
*b* Mat. 27 : 51. *c* Djab. 31 : 6. *d* p. 18 : 13.

50 Geus kitoe [a] aja hidji djalma, djĕnĕ-
nganana Joesoep, pangkatna asisor; eta
51 djalma bĕnĕr sarta adil, 'djeung hanteu

ngaroedjoekan ka pirĕmpoeg sarta ka
lalampahan batoer-batoerna; asalna ti
Arimatea, nagara oerang Jahoedi keneh;
eta ge [b] ngantos-ngantos kana karadjaän
52 Allah. 'Toeloej ngadeuheus ka Pilatoes,
53 njoehoenkeun majit Jesoes. 'Sanggeusna
diloengsoerkeun majit teh, ladjĕng di-
boengkoes koe boëh katji, sarta diëbog-
keun kana koeboeran beunang natah
dina karang; tatjan pisan aja noe diroe-
54 wang di dinja. 'Harita teh [c] poë panja-
dijaän, sarta dek ngamimitian sabat.
55 'Dĕmi [d] istri-istri, noe daratang ti Ga-
lilea ngiring Jesoes teja, pada noetoer-
keun, sarta ningalian koeboeran, kitoe
deui ka pĕtana diëbogkeun eta majit.
56 'Ari geus maroelang, toeloej njadijakeun
seuseungitan djeung minjak-minjak; dĕ-
mi dina poë sabat areureun [e] noeroet-
keun timbalan teja. *a* Mat. 27 : 57; Mark. 15 : 42; Joh. 19 : 38. *b* p. 2 : 25, 38. *c* Joh. 19 : 31. *d* p. 8 : 2. *e* 2 Moesa 20 : 10.

## PASAL 24.

Ari [a] dina poë ahad, wantji isoek-
isoek pisan, istri teh arangkat ka eta
koeboeran, mawa seuseungitan beunang-
na njadijakeun teja; djeung aja deui
2 anoe mariloe. 'Seug kapanggih batoena
geus aja noe ngadjoengkatkeun inja tina
3 koeboeran. 'Barang geus arasoep ka
djĕro, majit Goesti Jesoes teu kapang-
4 gih. 'Ari keur baringoengeun tina hal
kitoe, beh [b] aja doewa djalma ngaradĕg
deukeut ka dinja, sarta panganggona
5 harerang. 'Geus kitoe sarijeuneun, seug
toengkoel. Ladjĕng eta ngalahir ka istri
teh: Naha anoe hiroep koe maraneh di-
6 tejang ka noe paraeh? 'Jesoes teh hanteu
aja di dijeu, ajeuna geus tanghi. Geura
pada ngingĕtkeun ka noe dilahirkeun
koe andjeunna ka maraneh, keur basa
7 di Galilea keneh. 'Geuning kijeu lahirna:
[c] Ari Poetra manoesa teh koedoe dise-
lehkeun ka leungeun djalma noe darora-
ka, toeloej digantoengkeun dina kai-
dipalang; dĕmi dina poë noe katiloe
8 tanghi deui. 'Tidinja [d] ras aringĕteun
9 ka pilahir Jesoes. 'Sanggeus maroelang
tina koeboeran, seug njaritakeun saka-
beh pĕrkara noe tadi ka moerid noe sa-
wĕlas teja, sarta ka batoer-batoerna
10 kabeh. 'Dĕmi noe tjatjarita ka para
rasoel, nja eta [e] Maria Magdalena,
djeung Johanna, djeung Maria iboe Ja-
koboes, sarta noe mariloe ka dinja teja.
11 'Ari kasaoeranana koe para rasoel dinja-
naän omongan teu poegoeh bae, sarta
12 hanteu pĕrtjajaeun. 'Tatapi ari Petroes
indit, moeroe kana koeboeran; barang
datang nĕmpo ka djĕro, ngan nendjo
boëhna bae ngaloemboek. Tidinja moe-
lang, bari heraneun koe hal pĕrkara noe
kitoe. *a* Mat. 28 : 1; Mark. 16 : 1; Joh. 20 : 1. *b* Joh. 20 : 12; Lal. 1 : 10. *c* Mat. 17 : 22; p. 18 : 31. *d* Joh. 2 : 22. *e* p. 8 : 2. 3; 23 : 55.

13 Ari dina poë harita [a] doewa djalma, ka-
asoep moerid keneh, leumpang ka lĕm-
boer noe ngaran Emaoes, djaoehna ti Jĕ-
roesalem lalakon gĕnĕp poeloeh istadi;
14 'sarta sasaoeran tina hal sakabeh pĕrkara
15 noe tadi teja. 'Ari geus kitoe, barang eta
keur sasaoeran, bari silih-tanja, [b] ladjĕng
Jesoes soemping, ngabarĕngan angkatna.
16 'Dĕmi eta djalma panonna kalamoedan,
noe matak panglingeun ka andjeunna.
17 'Ladjĕng Jesoes ngalahir ka dinja: Naon
pĕrkara noe dipitjamtjam koe maraneh
bari leumpang, djeung koe naon [c] oelat
18 saroesah? 'Pok noe hidji, ngaran Kleo-
pas, ngawangsoel, kijeu wangsoelanana:
Naha ngan andjeun anoe ngoembara di
Jĕroesalem, mana hanteu oeninga kana
pĕrkawis anoe aja di dinja mangsa ajeu-
19 na? 'Lahiranana: Pĕrkara naon teja?
Ari wangsoelanana: Pĕrkawis Jesoes,
[d] oerang Nasaret, anoe djadi [e] nabi, lang-
koeng kawasa padamĕlanana sarĕng la-
hiranana di pajoeneun Allah sarĕng di
20 hareupeun sakabeh djalma-djalma. 'Geus
kitoe eta teh koe para panghoeloe
agoeng sarĕng koe para kapala diseren-
keun sina dihoekoem paeh, sarta toe-
loej digantoengkeun dina kai-dipalang.
21 'Ari tadina pangarĕp-ngarĕp simkoering
sarĕng batoer-batoer, nja eta pisan [f] noe
bade ngaleupaskeun bangsa Israil. Malah
geus katiloe poë ijeu ti mantas dihoe-
22 koemna. 'Sarĕngna deui aja istri-istri,
batoer simkoering keneh, anoe ngaget-
keun ka simkoering sarĕng batoer-ba-
toer; isoek-isoek geus kana koeboeran,
23 'tatapi majitna teu kapĕndak; geus ki-
toe daratang, sarta tjatjarita, jen nendjo
malaikat nembongan, ngalahirkeun an-
24 djeunna geus hiroep deui. 'Tidinja sawa-
reh batoer simkoering bral indit kana
koeboeran; ari kapĕndakna sakoemaha
noe ditjaritakeun koe istri teja, nanging

25 ari andjeunna mah teu katendjo. 'Geus
kitoe Jesoes ngalahir ka eta djalma: Eh,
djalma barodo djeung noe kalĕndor hate
kana pĕrtjaja sakabehna noe geus di-
26 woeroekkeun koe para nabi! 'Naha Kris-
toes teh, [g] koetan lain mistina disang-
sara kitoe, pikeun asoep kana kamoel-
27 jaänana? 'Ladjĕng Jesoes nĕrangkeun ka
dinja sakabehna noe dioengĕlkeun dina
sagala Kitab tina hal salira andjeunna;
[h] ari mimitina ti Moesa djeung para
28 nabi. 'Geus kitoe darongkap ka deukeut
lĕmboer noe didjoegdjoeg teja; sĕmoena
29 Jesoes kawas rek ladjĕng. 'Toeloej pada
ngandĕg, kijeu pihatoerna: Soemangga
linggih ka simkoering; karantĕn geus
deukeut ka boerit, poë teh geus lingsir.
Tidinja Jesoes sindang, rek linggih di
30 maranehanana. 'Ari geus kitoe, mangsa
andjeunna keur tjalik ngarijoeng djeung
eta djalma, [i] ladjĕng njandak roti, sarta
moedji soekoer; ari geus disĕmplekan,
31 dipaparinkeun ka dinja. 'Seug panonna
tarĕgĕs, teu panglingeun deui ka Jesoes.
Geus kitoe andjeunna ngaleungit ti ha-
32 reupeun eta djalma. 'Toeloej pada ngo-
mong djeung batoer: Na hate oerang teh
lain koemĕdjot, basa andjeunna ngalahir
ka oerang di djalan, ngaboekakeun Ki-
33 tab? 'Waktoe harita keneh eta djalma
arindit, moelang deui ka Jĕroesalem;
seug kapanggih moerid noe sawĕlas teja
keur koekoempoelan djeung batoer-ba-
34 toerna; 'pada ngabedjaän: Saestoena
Goesti teh geus tanghi; [j] koe Simon ka-
35 tingali! 'Tidinja noe doewaän njarita-
keun pĕrkara noe tadi di djalan, djeung
tina hal hanteu pangling deui ka Goesti
keur basa njĕmplekan roti. *a* Mark. 16 : 12.
*b* Mat. 18 : 20. *c* Joh. 16 : 20. *d* p. 18 : 37. *e* p. 7 : 16;
Lal. 2 : 22. *f* Lal. 1 : 6. *g* 1 Petr. 1 : 11. *h* Joh. 5 : 46;
Lal. 3 : 24; 17 : 2, 3; 1 Kor. 15 : 3, 4. *i* p. 22 : 19;
Joh. 21 : 13. *j* 1 Kor. 15 : 5.

36 Mangsa keur njaritakeun kitoe, [a] djlĕg
Jesoes ngadĕg di tĕngah-tĕngaheun moe-
rid, sarta ngalahir: Assalam alaekoem!
37 'Dĕmi moerid teh [b] rareuwaseun sarta
sijeuneun pisan, panjanana nendjo soek-
38 ma. 'Ari lahiran Jesoes ka dinja: Naha
maraneh wĕt njĕblak? djeung koe naon
datang pikiran kitoe dina hate maraneh?
39 'Geura tarendjo leungeun djeung soekoe
kami; ijeu teh kami pribadi; [c] geura
ngaragap ka kami, sarta masing awas
pisan: karana ari soekma mah teu aja
daging teu aja toelangan, lain tjara noe
40 katendjo koe maraneh di diri kami. 'Ba-
rang ngalahir kitoe, [d] Jesoes nembong-
keun ka moerid-moerid panangan djeung
41 dampalna. 'Sarehna moerid teh tatjan
pĕrtjajaeun keneh bae bawaning koe
boengah, sarta bari hareraneun, noe ma-
tak Jesoes ngalahir kijeu: Di dijeu aja
42 kadaharan? 'Tidinja ngahatoerkeun ka
andjeunna sapotong laoek tjai beunang
ngagoreng djeung sapotong para nji-
43 roean. 'Ditjandak, ladjĕng ditoewang di
hareupeun moerid. *a* Mark. 16 : 14; Joh. 20 : 19.
*b* Mat. 14 : 26. *c* 1 Joh. 1 : 1. *d* Joh. 20 : 20, 27.

44 Geus kitoe Jesoes ngalahir ka darinja:
Geuning kijeu piwoeroek, noe koe kami
bareto diwoeroekkeun ka maraneh, basa
kami reureudjeungan keneh, jen [a] sanis-
kara noe ditoeliskeun ti hal kami dina
toret Moesa, djeung dina kitab para
nabi, sarta dina djaboer, koedoe kalak-
45 sanakeun.'Ladjĕng Jesoes ngaboekakeun
pikiran moerid-moerid, soepaja ngaharti
46 ka sakabeh Kitab; 'sarta ngalahir ka
darinja: Nja kitoe noe geus ditoeliskeun,
sarta nja kitoe noe dimistikeun sang-
sara Kristoes, djeung tanghina ti noe
47 maraot di poë noe katiloe; 'djeung deui
koe djĕnĕngan Kristoes teh [b] koedoe
dioewarkeun pĕrtobat sarta dihampoe-
rana dosa [c] nja di sakabehna bangsa,
48 [d] ngamimitian ti Jĕroesalem. 'Nja mara-
neh anoe djadi saksi ka ijeu pĕrkara.
49 'Sarta, masing njaho, kami rek ngada-
tangkeun ka maraneh [e] pĕrdjangdjian
Ama kami; tatapi maraneh koedoe tji-
tjing di nagara Jĕroesalem, nĕpi ka
waktoe [f] maraneh dipaparin kasantosa-
an ti loehoer. *a* p. 18 : 31; 24 : 6, 7. *b* p. 3 : 3;
Lal. 2 : 38; 13 : 38. *c* Mat. 24 : 14. *d* Lal. 1 : 8.
*e* Joh. 15 : 26; 16 : 7; Lal. 1 : 4. *f* Lal. 1 : 8.

50 Sanggeus kitoe moerid-moerid ditjan-
dak ka loewar dongkap ka [a] Bet-Ania;
ladjĕng Jesoes ngadjoengdjoengkeun pa-
51 nanganana, ngabĕrkahan ka darinja. 'Ari
geus kitoe, [b] mangsa keur ngabĕrkahan,
moerid-moerid koe andjeunna ditilar,
52 ladjĕng moenggah ka sawarga. 'Dĕmi
eta [c] pada soedjoed ka andjeunna; geus
kitoe maroelang ka Jĕroesalem [d] bari
53 kalangkoeng boengahna. 'Djeung teu
pĕtot-pĕtot araja [e] dina kabah, sarta
bari ngamoeljakeun djeung maroedji ka
Allah. Amin. *a* Lal. 1 : 12. *b* Mark. 16 : 19;
Lal. 1 : 9. *c* Joh. 5 : 23. *d* Joh. 16 : 22. *e* Lal. 1 : 13.

# KITAB INDJIL SOETJI

ANOE DIKARANG KOE

# JOHANNES.

## PASAL 1.

Dina [a] awitna geus aja Pangandika teh,
ari Pangandika teja ajana [b] di Allah,
2 sarta Pangandika teja nja Allah. 'Ari
eta teja dina awitna geus aja di Allah.
3 'Saniskara [c] nja koe eta didjadikeunana;
ari sadjabana koe eta mah hanteu aja
pisan anoe didjadikeun dina sakabehna
4 noe geus didjadikeun. 'Dina [d] djĕro eta
pangajana hiroep teh; ari eta hiroep teja
5 [e] nja tjahaja manoesa. 'Dĕmi tjahaja
teja [f] ngagĕbjar di noe poëk; ari koe
6 poëk teja hanteu ditarima. 'Aja hidji
djalma [g] noe dipiwarang koe Allah, djĕ-
7 nĕnganana Johannes. 'Pangsoempingna
[h] pimĕrtelakeuneun, bade mĕrtelakeun
pĕrkara tjahaja teja, sangkan djadi lan-
taran ka sakabehna soepaja pada pĕr-
8 tjaja. 'Lain eta [i] noe djadi tjahaja teh;
eta mah ngan soepaja mĕrtelakeun bae
9 pĕrkara tjahaja teja. 'Nja eta [j] tjahaja
noe saestoe-estoena, noe njaängan ka
oenggal-oenggal djalma, bari soemping
10 ka alam-doenya. 'Ari eta pangajana di
alam-doenya, kitoe deui alam-doenya
nja koe eta didjadikeunana, ari alam-
doenya teja teu njahoëun ka andjeunna.
11 'Ari soempingna kana kagoenganana,
dĕmi djalma kagoenganana teu narima-
12 eun ka andjeunna. 'Tatapi sakabeh noe
geus narima ka andjeunna teh, [k] eta koe
andjeunna pada dipaparin kawasa djadi
poetra Allah, tĕgĕsna sakoer noe pĕr-
13 tjaja kana djĕnĕnganana. 'Nja eta djal-
ma anoe lain ti gĕtih, atawa ti karĕp
daging, atawa ti karĕp lalaki, istoening
14 ti Allah diowokeunana. 'Ari Pangandika
teja [l] ĕnggeus djadi daging, linggihna
sasarĕngan djeung oerang, [m] sarta koe
oerang katendjo kamoeljaänana, nja ka-
moeljaän sakoemaha Poetra Rama noe
noenggal, pinoeh koe sih-koernija djeung
15 kajaktian. 'Johannes mĕrtelakeun eta,
sarta ngagĕro, kijeu lahirna: Nja eta noe
koe kami ditjatoerkeun kijeu teja: [n] Ari
noe soemping pandeurieun kami, eta
geus djadi heulaeun kami; karana ajana
16 samemeheun kami. 'Sarta [o] tina kapi-
noehan andjeunna oerang sadaja teh
geus pada nampa koernija teu eureun-
17 eureun koernija. 'Karana [p] toret teh di-
paparinkeunana koe Moesa; ari sih-koer-
nija djeung kajaktian mah diajakeunana
18 koe Jesoes Kristoes. 'Sapapandjangna
ge [q] taja pisan noe geus nendjo ka Al-
lah; dĕmi koe Poetra noe noenggal, anoe
aja dina pangkon Rama, eta Allah dite-
telakeun.

*a* Sil. 8 : 22; p. 17 : 5; 1 Joh. 1 : 1. *b* 1 Joh. 1 : 2. *c* Djab. 33 : 6; 1 Kor. 8 : 6; Kol. 1 : 16; Ibr. 1 : 2. *d* p. 5 : 26; 11 : 25. *e* p. 8 : 12. *f* p. 3 : 19. *g* Loek. 3 : 2; p. 1 : 33. *h* p. 5 : 33. *i* p. 3 : 28. *j* p. 8 : 12; 9 : 5. *k* Gal. 3 : 26; 1 Joh. 3 : 1. *l* 1 Tim. 3 : 16; 1 Joh. 4 : 2. *m* p. 2 : 11; 2 Petr. 1 : 16. *n* Mat. 3 : 11; Loek. 3 : 16. *o* Kol. 2 : 9. *p* Lal. 7 : 38. *q* p. 6 : 46; 1 Joh. 4 : 12.

19 Sarta [a] kijeu pĕrtelaän Johannes,
mangsa oerang Jahoedi ngadjoeroeng-
keun panghoeloe-panghoeloe djeung ahli-
ahli Lewi, ti Jĕroesalem, sina naroskeun
ka Johannes, jen adjĕngan teh saha?
20 'Tidinja ngakoe, teu kĕrsaeun saling-
koeh; kijeu pangakoena: [b] Kaoela mah
21 lain Kristoes. 'Seug nararos deui eta teh:
Koetan saha? Adjĕngan teh [c] Elias? Ari
lahiranana: Lain kaoela mah. Naha
adjĕngan [d] nabi teja? Ari walonanana:
22 Lain. 'Geus kitoe pada mioendjoek:
Atoeh adjĕngan teh saha? soepaja ka-
oela kenging ngahatoerkeun wangsoelan
ka noe miwarang kaoela; adjĕngan teh
23 nja ngalahirkeun andjeun saha? 'Lahi-
ranana: [e] Kaoela teh sowara djalma noe
ngagĕro di tĕgal lĕga: Geura ngalĕm-
pĕngkeun djalan Pangeran; sakoemaha
noe dilahirkeun koe nabi Jĕsaja teja.
24 'Dĕmi piwarangan teja tina lĕbah ahli
25 parisi. 'Toeloej nararos deui ka Johan-
nes, kijeu pioendjoekna: Koe naon atoeh
adjĕngan [f] mana sok ngabanjoean, ari
lain Kristoes, lain Elias, atawa nabi
26 teja mah? 'Ngawalon Johannes, kijeu
lahirna: [g] Ari kaoela mah ngabanjoean

soteh koe tjai; tatapi geus aja noe nga-
dĕg di tĕngah maraneh, ari maraneh
27 teh hanteu njaho ka dinja; 'nja eta
pisan anoe soemping pandeurieun ka-
oela, anoe geus djadi heulaeun kaoela;
eta kaoela hanteu lajak ngoedaran tali
28 taroempahna. 'Ari pĕrkara noe tadi teja
djadina di Bet-Abara, peuntaseun tji Jor-
dan; di dinja Johannes keur ngabanjoe-
anana. *a* p. 5 : 33. *b* p. 3 : 28. *c* Mat. 17 : 10.
*d* p. 6 : 14. *e* Jĕs. 40 : 3. *f* Loek. 3 : 3. *g* Mat. 3 : 11.

29 Isoekna koe Johannes katingali Je-
soes soemping ka andjeunna; ladjĕng
ngalahir: Toeh, tarendjo [a] Domba Allah,
anoe nanggoeng dosa saälam-doenya!
30 'Nja eta pisan noe koe kami ditjatoer-
keun kijeu teja: Bakal soemping pan-
deurieun kami sahidji djalma noe geus
djadi heulaeun kami; karana ajana sa-
31 memeheun kami. 'Ari tadina kami han-
teu njaho ka andjeunna; tatapi soepaja
ditetelakeun ka Israil, noe matak kami
32 datang bari ngabanjoean koe tjai. 'Dĕmi
Johannes mĕrtelakeun, kijeu lahirna:
Koe kami katendjo [b] Roh loengsoer ti
langit sapĕrti djapati, seug [c] linggih di
33 loehoer andjeunna. 'Ari tadina kami han-
teu njaho ka andjeunna; tatapi anoe
geus miwarang ka kami ngabanjoean
koe tjai, nja eta geus nimbalan kijeu
ka kami: Tijap-tijap djalma noe katen-
djo koe maneh diloengsoeran koe Roh,
sarta toeloej linggih di loehoerna, [d] nja
eta noe ngabanjoean koe Roh Soetji teh.
34 'Eta koe kami geus katendjo, sarta geus
mĕrtelakeun jen eta teh Poetra Allah.
*a* Jĕs. 53 : 7. *b* Mat. 3 : 16. *c* Jĕs. 11 : 2. *d* Mat. 3 : 11.

35 Isoekna deui Johannes ngadĕg di di-
36 nja, djeung doewa moerid. 'Barang ni-
ngali ka Jesoes, anoe keur angkat, la-
djĕng ngalahir: [a] Toeh, tarendjo Domba
37 Allah! 'Ari koe eta doewa moerid ka-
denge lahiranana, seug ngariring ka Je-
38 soes. 'Ladjĕng Jesoes malik, katingali
eta ngariring; geus kitoe ngalahir ka
39 dinja: 'Nejangan naon maraneh teh?
Wangsoelanana: Noen Rabi! (hartina
ari disalin basana: Goeroe) di mana an-
40 djeun nja linggih? 'Ari lahiranana ka
dinja: Hijap toetoerkeun sarta tarendjo.
Geus kitoe daratang sarta nendjoan ĕng-
gon Jesoes linggih; toeloej ngarĕrĕb di
andjeunna di poë eta. Waktoe harita
41 antara djam noe kasapoeloeh. 'Dĕmi
eta doewaän, anoe ngadenge ti Johan-
nes sarta toeloej ngiring ka Jesoes teja,
[b] noe hidji Andreas, saderek Simon Pe-
42 troes. 'Nja eta pangheulana noe mang-
gihan Simon saderekna, seug dipopoja-
nan: Koela doewaän geus mĕndakan [c]
Mesias (tĕgĕsna ari disalin basana: [d] Kris-
43 toes). 'Geus kitoe eta dideuheuskeun ka
Jesoes. Ladjĕng koe Jesoes ditingali,
bari kijeu lahirna: Ari maneh teh Simon
anak Jonas; ajeuna [e] dilandi Kepas (ari
disalin basana: Petroes). *a* p. 1 : 29.
*b* Mat. 4 : 18. *c* p. 4 : 25. *d* Djab. 2 : 2. *e* Mat. 16 : 18.

44 Isoekna Jesoes kĕrsa angkat ka Ga-
lilea; ladjĕng mĕndakan Pilipoes. Geus
kitoe ngalahir ka eta: Geura ngiring
45 ka kami. 'Ari Pilipoes teh [a] asal ti Bet-
Saida, nagara Andreas djeung Petroes.
46 'Tidinja Pilipoes manggihan [b] Natanael;
seug dipopojanan kijeu: Kaoela djeung
batoer geus mĕndakan [c] anoe disĕrat-
keun koe Moesa dina toret, reudjeung
koe para nabi teja, nja eta Jesoes [d] poe-
47 tra Joesoep, ti Nasaret. 'Njaoer Nata-
nael ka Pilipoes: [e] Koetan ti Nasaret
piajaeun noe hade? Ari wangsoelan Pi-
lipoes: Geura toetoerkeun sarta tingali.
48 'Geus kitoe katingali koe Jesoes, Nata-
nael njampeurkeun ka andjeunna; la-
djĕng ngalahirkeun Natanael kijeu: Geu-
ra tarendjo, ijeu geuning hidji oerang
49 Israil anoe euweuh palsoena! 'Mioen-
djoek Natanael ka Jesoes: Na ti mana
andjeun teh oeninga ka simkoering?
Ngawalon Jesoes, kijeu lahirna: Same-
meh maneh ditjĕloekan koe Pilipoes,
basa keur aja di handapeun tangkal
50 kondang, koe kami katendjo. 'Wang-
soelan Natanael: Noen Rabi! [f] andjeun
Poetra Allah teh; nja andjeun [g] Radja
51 Israil. 'Ngawalon Jesoes, kijeu lahirna
ka eta teh: Sabab kami bijeu tjatjarita
ka maneh, jen koe kami katendjo keur
maneh aja di handapeun tangkal kon-
dang, noe matak maneh teh pĕrtjaja;
maneh mĕngke bakal nendjo [h] pĕrkara
52 noe aragoeng ti manan ijeu. 'Ladjĕng
ngalahir deui ka dinja: Satĕmĕn-tĕmĕn-
na, kami ngalahir ka maraneh: ti watĕs
ajeuna maraneh bakal nendjo [i] langit
molongo, sarta [j] para malaikat Allah
oenggah-toeroen noedjoe ka [k] Poetra
manoesa. *a* p. 12 : 21. *b* p. 21 : 2. *c* Loek. 24 : 27.
*d* Loek. 3 : 23. *e* p. 7 : 41. *f* p. 6 : 69. *g* p. 12 : 13.
*h* p. 5 : 20. *i* Mat. 3 : 16. *j* 1 Moesa 28 : 12. *k* Mat. 8 : 20.

## PASAL 2.

Dina poë noe katiloe aja sidĕkah ka-
winan di lĕmboer Kana bilangan Ga-
lilea; ari [a] iboe Jesoes aja di dinja.
2 'Sarta Jesoes oge diondang kana sidĕ-
kah kawinan teja, djeung moerid-moe-
3 ridna. 'Mangsa keur kakoerangan ang-
goer, seug iboena ngalahir ka Jesoes:
4 Eta geus teu boga anggoer. 'Ana nga-
lahir Jesoes ka iboena: Na [b] njai! aja
pĕrkawis naon andjeun teh ka kaoela?
5 Tatjan nĕpi [c] ka waktoe kaoela. 'Iboena
toeloej ngalahir ka kabajan: Naon bae
eta piwaranganana ka maraneh, koedoe
6 toeroet. 'Ari di dinja geus diteundeunan
gĕnĕp boejoeng, [d] sakoemaha adat bĕ-
bĕrĕsih oerang Jahoedi; hidji-hidji boe-
joeng pieusieunana doewa atawa tiloe
7 takĕr. 'Geus kitoe Jesoes ngalahir ka
kabajan: Geura areusian eta boejoeng
teh koe tjai. Toeloej diareusian datang
8 ka leber. 'Ladjĕng ngalahir deui ka da-
rinja: Ajeuna geura sijoekan, toeloej se-
lehkeun ka mandor kadaharan. Seug
9 diselehkeun. 'Sanggeus diasaän koe man-
dor kadaharan eta tjai noe geus djadi
anggoer, (ari eta teu njahoëun ti mana
datangna, tatapi kabajan anoe geus nji-
joekan tjai mah njarahoëun,) toeloej
mandor kadaharan teh njaoer panganten
10 lalaki, 'bari mihatoer: Sadajana djalma
ari ngahatoerkeunana anggoer, anoe sae
ti heula; dimana ondangan geus rada
weureu, kakara ngahatoerkeun noe meu-
djeuhna; koe andjeun mah noe sae di-
11 simpĕn dongkap ka ajeuna. 'Nja eta [e]
poepoetjoekna tanda koe Jesoes didamĕl
di Kana bilangan Galilea, sarta nga-
boektikeun [f] kamoeljaänana; ari moe-
rid-moeridna djadi pĕrtjaja ka andjeunna.

*a* Loek. 1 : 27. *b* p. 19 : 26. *c* p. 7 : 6, 30. *d* Mark. 7 : 3. *e* p. 4 : 54. *f* p. 1 : 14.

12 Sanggeus kitoe Jesoes angkat ka [a]
Kapernaoem; angkatna djeung iboena,
[b] saderek-saderekna sarta moerid-moe-
ridna; ari tjaralikna di dinja hanteu lila.

*a* Mat. 4 : 13. *b* p. 7 : 3.

13 Ari [a] paska oerang Jahoedi geus deu-
keut; ladjĕng Jesoes angkat ka Jĕroe-
14 salem. 'Geus kitoe mĕndakan di kabah
[b] anoe ngadjaroewal sapi, domba djeung
djapati; sarta aja toekang naroekeuran
15 doewit darijoek. 'Ladjĕng Jesoes ngada-
mĕl pĕtjoet koe rara; seug diboedalkeun
eta sakabehna ti djĕro kabah, kitoe deui
domba reudjeung sapi; ari doewit toe-
kang naroekeuran teja dioedoel-oedoel-
keun, djeung medjana dibalik-balikkeun.
16 'Ladjĕng ngalahir ka noe ngadjaroewal
djapati teh: Geura eta barawa ti dijeu;
gĕdong Ama kami oelah didjijeun pa-
17 dagangan. 'Tidinja moerid-moeridna dja-
di aringĕteun, jen geus dioengĕlkeun
dina Kitab kijeu: [c] Bawaning goemati
ka gĕdong andjeun, noe mawi koering
18 dongkap ka lĕboer. 'Geus kitoe oerang
Jahoedi ngawangsoel, kijeu pioendjoekna
ka Jesoes: [d] Andjeun dek nembongkeun
tanda koemaha ka simkoering, anoe
19 mawi bisa midamĕl kitoe? 'Ngawalon
Jesoes, kijeu lahirna: [e] Tjoba geura roe-
wag kabah ijeu; koe kami bakal diadĕg-
keun deui anggeus sadjĕro tiloe poë.
20 'Oendjoekan deui oerang Jahoedi: Ijeu
kabah dipidamĕlna opat poeloeh gĕnĕp
taoen lamina, ari koe andjeun dek di-
adĕgkeun ngan tiloe poë bisa anggeus?
21 'Tatapi Jesoes ngalahirkeun kabah so-
22 teh ka salirana. 'Mangsa Jesoes geus
tanghi ti noe maraot, moerid-moeridna
ras aringĕteun, jen andjeunna geus mi-
lahirkeun kitoe; toeloej pada pĕrtjaja
kana Kitab, djeung kana pilahir anoe
dilahirkeun koe Jesoes teja.

*a* p. 6 : 4. *b* Mat. 21 : 12. *c* Djab. 69 : 10. *d* Mat. 12 : 38; 21 : 23; p. 6 : 30. *e* Mat. 26 : 61.

23 Mangsa Jesoes linggih di Jĕroesalem,
keur waktoe pesta paska, loba pisan
anoe pĕrtjaja kana djĕnĕnganana, [a] tina
sabab narendjo tanda-tanda noe didamĕl
24 koe andjeunna. 'Tatapi Jesoes hanteu
mĕrtjajakeun salirana ka darinja, sabab
25 oeningaeun ka eta sakabehna. 'Sarta [b]
andjeunna montong teuing aja noe mĕr-
telakeun djalma; karana langkoeng was-
paos koe andjeun ka sakoer anoe aja
di djĕro hate djalma.

*a* p. 4 : 48. *b* p. 6 : 64.

## PASAL 3.

Aja hidji djalma ti lĕbah ahli parisi,
ngaranna [a] Nikodemoes, hidji ka-
2 pala oerang Jahoedi. 'Eta seug nga-
deuheus ka Jesoes ti peuting, sarta kijeu
oendjoekanana: Noen Rabi! simkoering
sadaja tĕrang, andjeun teh goeroe pi-
warangan Allah; karana taja pisan noe
bisa njijeun tanda sapĕrtos noe didamĕl

koe andjeun, kadjabi [b] lamoen disarĕ-
3 ngan koe Allah. 'Ngawalon Jesoes, kijeu
lahirna: Satĕmĕn-tĕmĕnna, kaoela nga-
bedjaän ka sampejan: lamoen djalma
hanteu [c] didjoeroekeun deui, moal bisa
4 nendjo kana karadjaän Allah. 'Mioen-
djoek deui Nikodemoes: Na koemaha
djalma beunang didjoeroekeun geus ko-
lot? bisa asoep deui ka beuteung in-
5 doengna, seug didjoeroekeun? 'Ngawalon
Jesoes: Satĕmĕn-tĕmĕnna, kaoela nga-
bedjaän ka sampejan: lamoen djalma
hanteu didjoeroekeun [d] tina tjai djeung
Roh, moal bisa asoep kana karadjaän
6 Allah. 'Sakoer [e] noe didjoeroekeun tina
daging, nja eta daging; kitoe deui sakoer
noe didjoeroekeun tina Roh, nja eta roh.
7 'Sampejan oelah heran, pedah kaoela
njatoerkeun, jen maraneh koedoe didjoe-
8 roekeun deui teja. 'Angin ngahijoes ka
mana bae pikarĕpeunana, koe sampejan
kadenge sorana, tatapi moal njaho ti
mana datangna djeung ka mana losna;
nja kitoe pisan oenggal-oenggal djalma,
9 anoe didjoeroekeun tina Roh. 'Ngawang-
soel Nikodemoes, kijeu wangsoelanana:
Koemaha kengingna pidjadieun eta pĕr-
10 kawis teh? 'Ngawalon Jesoes, kijeu la-
hirna: Ari sampejan teh lain goeroe
oerang Israil? naha hanteu njaho ka eta
11 pĕrkara? 'Satĕmĕn-tĕmĕnna, kaoela ngo-
mong ka sampejan: [f] kaoela pada nga-
woeroek-woeroekkeun anoe geus kanja-
hoan koe kaoela, sarta mĕrtelakeun anoe
geus katendjo koe kaoela; dĕmi mara-
neh hanteu narima kana pĕrtelaän ka-
12 oela teh. 'Lamoen kaoela geus njatoer-
keun ka maraneh barang doenya, ari
maraneh hanteu pĕrtjaja, koemaha atoeh
pipĕrtjajaeunana lamoen kaoela njatoer-
13 keun barang sawarga? 'Hanteu aja pi-
san [g] noe geus moenggah ka sawarga,
ngan eta noe geus toeroen ti sawarga,
tĕgĕsna [h] Poetra manoesa, noe aja di
14 sawarga. 'Djeung sapĕrti Moesa [i] nga-
loehoerkeun oörajan di tĕgal lĕga teja,
nja tjara kitoe Poetra manoesa teh [j]
15 koedoe dika-loehoerkeun; 'soepaja oeng-
gal-oenggal djalma noe pĕrtjaja ka dinja
hamo tjilaka, sarta meunang hiroep noe
16 langgĕng. 'Karana sakitoe miasihna Al-
lah ka alam-doenya, moenggah dongkap
ka maparin [k] Poetra noe noenggal; soe-
paja oenggal-oenggal djalma noe pĕrtjaja
ka dinja hamo tjilaka, sarta meunang
17 hiroep noe langgĕng. 'Karana Allah [l]
lain miwarang Poetrana ka alam-doenya
pikeun ngahoekoeman alam-doenya;
estoena soepaja alam-doenya koe eta
18 disalamĕtkeun. 'Saha-saha noe pĕrtjaja
ka eta, [m] moal dihoekoeman; dĕmi anoe
hanteu pĕrtjaja mah, eta ĕnggeus di-
hoekoeman, koe sabab hanteu pĕrtjaja
kana djĕnĕngan Poetra Allah noe noeng-
19 gal. 'Sarta kijeu hoekoeman teja, [n] jen
tjaäng teh geus datang ka alam-doenya,
ari djalma-djalma anggoer soeka kana
poëk manan kana tjaäng; karana goreng
20 pagaweanana. 'Karana oenggal-oenggal
djalma noe migawe kagorengan, eta geu-
leuh kana tjaäng, sarta hanteu ngada-
tangan kana tjaäng, soepaja oelah di-
21 tjawad pagaweanana. 'Sabalikna [o] noe
migawe kajaktian mah, eta ngadatangan
kana tjaäng teh, soepaja katara paga-
weanana, da eta dipigawena tĕroes
djeung pangĕrsa Allah.

*a* p. 7 : 50; 19 : 39. *b* Lal. 10 : 38. *c* p. 1 : 13. *d* Ep. 5 : 26; Tit. 3 : 5. *e* Roem 8 : 5. *f* p. 7 : 16; 8 : 26, 28. *g* p. 6 : 62. *h* p. 1 : 51. *i* 4 Moesa 21 : 9. *j* p. 12 : 32, 33. *k* Roem 8 : 32; 1 Joh. 4 : 9. *l* Loek. 9 : 56; p. 12 : 47. *m* p. 5 : 24; 12 : 48. *n* p. 1 : 5. *o* Ep. 5 : 8.

22 Sanggeusing kitoe Jesoes djĕngkar ka
tanah Joedea reudjeung moerid-moerid-
na; ladjĕng linggih di dinja djeung moe-
23 ridna, [a] bari ngabanjoean. 'Ari Johan-
nes oge keur ngabanjoean di Enon, deu-
keut Salim, pedah di dinja loba tjai;
sarta pada karoempoel ka dinja, toeloej
24 dibaranjoean. 'Karana harita Johannes
teh [b] tatjan diasoepkeun ka pangbero-
25 kan. 'Geus kitoe moerid-moerid Johan-
nes djadi padoe djeung oerang Jahoedi
26 tina hal bĕbĕrĕsih. 'Tidinja ngadareu-
heusan ka Johannes, bari oendjoekan
kijeu: Noen Rabi! anoe sasarĕngan djeung
andjeun di peuntaseun tji Jordan, [c] anoe
dipĕrtelakeun koe andjeun teja, eta geu-
ning ngabanjoean, sarĕng ngaleut bae
27 sadajana ka dinja. 'Ngawalon Johannes,
kijeu lahirna: Djalma teh moal bisa
njabak naon-naon, lamoen hanteu di-
28 pasihan ti sawarga. 'Nja maraneh pisan
anoe djadi saksi kami, jen kami geus
njatoerkeun kijeu: [d] Kami mah lain
Kristoes; ĕnjana teh kami dipiwarang
29 heulaeun andjeunna. 'Anoe boga pangan-
ten awewe teh nja eta panganten la-
laki; tatapi ari sobat panganten lalaki,

anoe nangtoeng bari ngadengekeun ka
dinja, moetoeh koe soeka-boengah tina
sowara panganten lalaki. Nja kitoe ka-
boengahan kami ajeuna mah geus toe-
30 toeg. 'Eta teh koedoe lod-lodan, ari kami
31 mah beuki moerĕngkĕd. 'Anoe soemping
[e] ti loehoer, nja eta saloehoereun sa-
kabehna. Ari noe asal ti boemi, nja
eta tina boemi bae, ngomongkeunana
oge boemi bae. Ari noe soemping ti
loehoer mah, nja eta saloehoereun sa-
32 kabehna. 'Sarta [f] noe geus katingali
djeung kadangoe koe andjeunna, nja eta
noe dipĕrtelakeun; tatapi hanteu aja noe
33 narima kana pĕrtelaänana. 'Dĕmi saha-
saha noe geus narima kana pĕrtela-
anana, nja koe eta ditjap jen Allah
34 saestoena. 'Karana noe dipiwarang koe
Allah, nja eta noe ngalahirkeun pa-
ngandika Allah; sabab Allah maparin-
keunana Roh [g] hanteu nganggo dita-
35 kĕran. 'Ari Rama teh mikaäsih ka Poe-
tra, [h] sarta geus njĕrahkeun saniskara
36 ka pananganana.' Saha-saha noe pĕrtjaja
ka Poetra, [i] nja eta boga hiroep noe
langgĕng; sabalikna, saha-saha noe
moengpang ka Poetra mah, moal nendjo
kana hiroep, anggoer [j] bĕndoe Allah
tĕtĕp ka dinja.

*a* p. 4 : 1, 2. *b* Mat. 14 : 3. *c* p. 1 : 26—34. *d* p. 1 : 20. *e* p. 8 : 23. *f* p. 5 : 19. *g* Djab. 45 : 8. *h* Mat. 11 : 27; p. 5 : 22. *i* 1 Joh. 5 : 12. *j* Roem 5 : 9.

## PASAL 4.

Mangsa Goesti waspaoseun ahli parisi
geus pada ngadenge, jen Jesoes [a] reja
pisan midamĕlna moerid sarta ngaba-
2 njoeanana ti batan Johannes, '(halta Je-
soes mah hanteu ngabanjoean koe an-
djeun, ngan koe moerid-moeridna bae,)
3 'ladjĕng [b] djĕngkar ti Joedea, angkat
4 deui ka Galilea. 'Sarta andjeunna koe-
5 doe djalan ka tanah Samaria. 'Geus ki-
toe soemping ka hidji nagara di Sa-
maria, anoe ngaran Sihar, deukeut ka
lahan saloewoek, [c] noe dipaparinkeun
koe Jakoeb teja ka Joesoep poetrana.
6 'Di dinja aja soemoer Jakoeb. Dĕmi
Jesoes, doemeh angkatna geus palaj,
seug linggih di lĕbah eta soemoer. Ha-
7 rita antara djam noe kagĕnĕp. 'Djĕboel
hidji awewe oerang Samaria, dek nimba
tjai. Ngalahir Jesoes ka eta awewe:
Tjing, kami bere tjai keur nginoem.
8 'Karana ari moerid-moeridna laleum-
pang ka djĕro nagara, keur meuli ka-
9 daharan.' Geus kitoe ngawangsoel awewe
Samaria teh ka Jesoes: Naha andjeun
moendoet piaroteun ka koering? kapan
andjeun teh oerang Jahoedi, ari koe-
ring mah awewe Samaria. (Karana [d]
oerang Jahoedi mah tara reureudjeu-
10 ngan djeung oerang Samaria.) 'Ngawa-
lon Jesoes, kijeu lahirna: Oepama ma-
neh njaho kana [e] pasihan Allah, sarta
njaho ka noe ngomong ka maneh teh:
Tjing, berean tjai keur nginoem; tang-
toe maneh geus menta ka dinja, seug
koe eta maneh meureun dibere [f] tjai
11 hiroep. 'Pioendjoek awewe teh ka Je-
soes: Noen Djoeragan! andjeun teu ka-
goengan pikeun nimba, ari ijeu soemoer
koe djĕro; na ti mana andjeun kagoe-
12 ngan tjai hiroep teja? 'Andjeun teh na
leuwih ti batan Jakoeb, karoehoen koe-
ring sadaja, noe geus maparinkeun ijeu
soemoer ka koering sadaja? eta andjeu-
nanana ngaleueutna ti dijeu, kitoe deui
poetra-poetrana sarĕng ingon-ingonna.
13 'Ngawalon Jesoes, kijeu lahirna: [g] Oeng-
gal-oenggal djalma anoe nginoem tjai
14 ijeu, tangtoe halabhab deui; 'tatapi [h]
saha-saha noe nginoem tjai anoe dibere
koe kami mah, moal halabhab deui sa-
lalanggĕngna; samalah eta tjai teh, anoe
rek dibikeun koe kami ka eta djalma,
bakal djadi di djĕro dirina tji-njoesoe,
anoe ngaboerijal nĕpi kana hiroep noe
15 langgĕng. 'Pioendjoek eta awewe: Noen
Djoeragan! [i] moegi-moegi simkoering di-
paparin eta tjai teh, soepaja simkoering
oelah halabhab deui, sarĕng montong
16 ka dijeu deui pikeun nimba. 'Ngalahir
Jesoes ka dinja: Geura bral, tjĕloekan
salaki maneh, geus kitoe ka dijeu deui.
17 'Ngawangsoel awewe teh, kijeu pioen-
djoekna: Simkoering teu gadoeh salaki.
Ari lahiran Jesoes: Bĕnĕr omongan ma-
neh teh, jen koering teu boga salaki;
18 'karana maneh geus lima nja boga sa-
laki; ari noe ajeuna mah lain salaki;
19 eta saĕnjana omongan maneh. 'Pioen-
djoek awewe teh ka Jesoes: Noen Djoe-
ragan! simkoering geus waspada pisan,
20 [j] jen andjeun teh nabi. 'Karoehoen-ka-
roehoen di dijeu geus pada sĕmbahijang
dina goenoeng ijeu; ari salaoer oerang
Jahoedi, ĕnggon sĕmbahijang anoe bakoe

21 [k] nja di Jĕroesalem. 'Ngalahir Jesoes
ka awewe teh: Njai! sing pĕrtjaja ka
kami, pidatangeun waktoe, didinja ma-
raneh sĕmbahijang ka Rama teh moal
di goenoeng ijeu, moal di Jĕroesalem.
22 'Maraneh nja sĕmbahijang [l] ka noe teu
njaho; ari pĕlĕbah kami mah pada sĕm-
bahijang ka noe geus kanjahoan koe
kami; karana kasalamĕtan teh [m] asalna
23 ti oerang Jahoedi. 'Tatapi pidatangeun
waktoe, ajeuna ge geus beh, harita sa-
koer noe sĕmbahijang saĕnja-ĕnjana, eta
bakal sĕmbahijang ka Rama dina soek-
mana sarta djeung sajaktina; karana
Rama ge hojongeun nja anoe kitoe sĕm-
24 bahijangna ka andjeunna. 'Allah teh [n]
nja Roh; ari noe sĕmbahijang ka Allah,
nja eta sĕmbahijangna koedoe dina soek-
25 mana sarta djeung sajaktina. 'Pioen-
djoek awewe teh ka Jesoes: Simkoering
geus tĕrang, jen [o] Mesias rek soemping
(anoe disĕboetkeun Kristoes); samangsa
eta soemping, tangtoe ngawartakeun ka
simkoering sadaja saniskantĕn pĕrkawis.
26 'Ngalahir Jesoes ka awewe teh: [p] Eta
nja kami, anoe sasaoeran djeung maneh.

*a* p. 3:26. *b* p. 3:22. *c* 1 Moesa 48:22. *d* Mat. 10:5; Loek. 9:53. *e* 2 Kor. 9:15. *f* Djab. 36:10; Jĕr. 2:13. *g* p. 6:58. *h* p. 6:27; 7:38. *i* p. 6:34. *j* p. 6:14. *k* 5 Moesa 12:5. *l* 2 Radj. 17:29. *m* Jĕs. 2:3. *n* 2 Kor. 3:17. *o* p. 1:42. *p* p. 9:37.

27 Ari geus kitoe daratang moerid-moe-
ridna, sarta pada heraneun doemeh Je-
soes keur sasaoeran djeung awewe. Ta-
tapi hanteu aja noe oendjoekan kijeu:
Andjeun teh mariksakeun naon? atawa:
Andjeun teh milahirkeun naon djeung
28 eta? 'Tidinja awewe teh ninggalkeun
kĕndina, toeloej asoep ka nagara, sarta
29 ngomong ka djalma-djalma kijeu: 'Geura
hijap, tarendjo aja hidji djalma, noe nga-
lahirkeun ka koela sakabehna noe geus
dipilampah koe koela: eta teh lain Kris-
30 toes teja? 'Tidinja pada raboel ti na-
31 gara, daratang ka Jesoes. 'Sabot keur
kitoe moerid-moerid hatoeran ka Jesoes,
kijeu pihatoerna: Noen Rabi! mangga
32 toewang. 'Ari lahiranana ka moerid:
Kami boga kadaharan pikeun dahareun
kami, noe teu kanjahoan koe maraneh.
33 'Toeloej moerid teh ngaromong djeung
batoerna: Naha aja noe moepoendoetan
34 kadaharan ka andjeunna? 'Lahiran Je-
soes ka moerid: [a] Ari kadaharan kami
mah ngestokeun pangĕrsakeun eta noe
geus miwarang kami, sarta ngalampah-
keun padamĕlanana tĕpi ka tjatjapna.
35 'Maraneh teh lain njarĕboetkeun: Opat
boelan deui pioesoemeun diboewat? Toeh
geuning, kami ngalahir ka maraneh:
[b] geura tjarĕngkat, arilikan kĕbon-kĕ-
bon, karana geus koneng, meudjeuhna
36 dipiboewatan. 'Ari noe diboewat pimeu-
nangeun boeroehan, sarta ngoempoel-
keun beubeunangan kana hiroep noe
langgĕng; soepaja pada boengah anoe
njĕbarkeun reudjeung noe diboewat.
37 'Karana pĕlĕbah dijeu bĕnĕr tjĕk ba-
basan: Sedjen noe njĕbarkeun, sedjen
38 noe diboewat. 'Kami geus nitah ma-
raneh diboewat anoe lain dipigawe koe
maraneh; nja dipigawena koe noe se-
djen, ari maraneh geus asoep ka beu-
nang migawe eta.

*a* p. 5:30. *b* Mat. 9:37.

39 Ari oerang Samaria ti nagara eta loba
pisan noe pĕrtjaja ka Jesoes, tina sa-
bab omongan awewe teja, anoe mĕr-
telakeun kijeu: Eta ngalahirkeun ka
koela sakabehna noe geus dipilampah
40 koe koela. 'Sanggeus daratang oerang
Samaria teh ka Jesoes, toeloej pada
noenoehoen, andjeunna moegi linggih
ka maranehanana; ladjĕng linggihna di
41 dinja meunang doewa poë. 'Loba ka-
tjida manan tadi anoe pĕrtjaja tina
42 sabab lahiranana, 'sarta pada ngomong
ka awewe teja: Pangpĕrtjaja koela teh
moal tina sabab omongan maneh deui;
karana koela geus ngadarenge koe pri-
badi, sarta geus njaraho, jen eta teh
saĕnjana Kristoes, Djoeroe-salamĕt sa-
alam-doenya.
43 Ari geus tjatjap eta doewa poë, Je-
44 soes djĕngkar ti dinja ka Galilea; 'ka-
rana [a] Jesoes koe andjeun mĕrtelakeun,
jen anoe djadi nabi moal dihormatan
45 di nagara asalna. 'Mangsa soemping ka
Galilea, diarakoe koe oerang Galilea,
tina sabab geus narendjo [b] sakabehna
noe didamĕl koe Jesoes di Jĕroesalem,
basa pesta teja; karana eta oge geus
daratang kana pesta.

*a* Mat. 13:57; Loek. 4:24. *b* p. 2:23.

46 Ladjĕng Jesoes soemping deui ka [a]
Kana bilangan Galilea, oeroet koe an-
djeunna tjai didjadikeun anggoer teja. Di
dinja aja hidji ponggawa, poetrana teu
47 damang di Kapernaoem. 'Barang ngareu-
ngeu bedja, jen Jesoes soemping ti Joedea

ka Galilea, toeloej ngadeuheusan sarta
noenoehoen, Jesoes moegi linggih nja-
geurkeun poetrana, karana eta keur sa-
48 karat. 'Ngalahir Jesoes ka dinja: [b] La-
moen maraneh hanteu nendjo tanda
djeung moedjidjat mah, maraneh teh
49 tara pĕrtjaja. 'Ari pioendjoek ponggawa
teh ka Jesoes: Noen Goesti! geura ling-
gih, meungpeung poen anak tatjan maot.
50 'Lahiran Jesoes ka dinja: Geura moe-
lang; [c] anak maneh geus hiroep. Ari eta
djalma pĕrtjaja ka pilahir, anoe dilahir-
keun koe Jesoes teja; toeloej moelang.
51 'Mangsa keur di djalan, papapag djeung
badega-badegana, sarta ngoeninga, kijeu
pihatoerna: Poetra andjeun geus hiroep.
52 'Geus kitoe mariksakeun waktoena tja-
geur. Ari pihatoerna: Kamari wantji poe-
53 koel toedjoeh moerijangna leungit. 'Ti-
dinja ramana elingeun, nja waktoe eta
pisan Jesoes ngalahir teh, jen anak
maneh geus hiroep. Toeloej pĕrtjaja [d]
54 djeung saeusi-boemina. 'Nja eta tanda
noe kadoewa, noe didamĕl koe Jesoes
mangsa soemping ti Joedea ka Galilea.

*a* p. 2 : 1. *b* p. 2 : 18 ; 1 Kor. 1 : 22. *c* 1 Radj. 17 : 23.
*d* Lal. 16 : 15, 31.

## PASAL 5.

Sanggeusing kitoe aja pesta oerang Ja-
hoedi; ladjĕng Jesoes angkat ka Jĕ-
2 roesalem. 'Dĕmi di Jĕroesalem, deukeut
[a] lawang Domba, aja hidji pamandian,
eta koe basa Ibrani disĕboetkeun Bet-
3 Hesda, sarta aja lima pangkengna. 'Ari
di dinja galĕmpar bae loba noe gĕring,
noe lolong, noe dejog, noe gĕring nang-
toeng, pada ngadagoan kana obahna
4 tjai. 'Karana sok radjeun aja [b] malaikat,
loengsoer ka djĕro pamandian teja, ngo-
bahkeun eta tjaina; dĕmi noe antjĕloeb
pangheulana sanggeus diobahkeunana
5 tjai, tjageur, naon bae kasakitna. 'Ari
di dinja aja hidji djalma noe boga kasa-
kit, geus tiloe poeloeh dalapan taoen
6 lilana. 'Barang Jesoes ningali eta noe
ngadjoprak, sarta oeningaeun jen geus
lila pisan pangkitoena teh, ladjĕng nga-
lahir ka dinja: Eh, maneh hajang tja-
7 geur? 'Ari waugsoelan noe gĕring teh:
Noen Djoeragan! koering hanteu aja noe
ngantjĕloebkeun koering kana paman-
dian keur waktoe diobahkeunana tjai;
sarĕng mangsa koering dongkap, geus
kapiheulaän manten antjĕloebna koe ba-
8 toer. 'Lahiran Jesoes ka dinja: [c] Geura
hoedang, pangkoe kasoer maneh, toeloej
9 leumpang. 'Sapada-harita eta djalma teh
tjageur, seug mangkoe kasoerna, toeloej
leumpang. [d] Harita keur poë sabat.

*a* Nĕh. 3 : 1. *b* Wahj. 16 : 5. *c* Mat. 9 : 6 ; Lal. 9 : 34.
*d* p. 9 : 14.

10 Tidinja oerang Jahoedi ngaromong ka
noe geus ditjageurkeun teh: Ajeuna keur
poë sabat, [a] maneh teu kawidian mang-
11 goel kasoer. 'Ari wangsoelanana: Anoe
njageurkeun ka koering, da geus miwa-
rang: Geura pangkoe kasoer maneh, toe-
12 loej leumpang. 'Geus kitoe pada mariksa
ka manehanana: Na saha eta djalma noe
nitah ka maneh teh: Geura pangkoe ka-
13 soer maneh, toeloej leumpang? 'Tatapi
noe geus ditjageurkeun teh teu njahoëun
di saha-sahana; da Jesoes geus njoeloe-
soep bae, sabab loba pisan djalma dina
14 ĕnggon eta. 'Sanggeus kitoe eta djalma
kapĕndak koe Jesoes dina kabah; la-
djĕng ngalahir ka dinja kijeu: Tah, ma-
neh geus tjageur; [b] poma oelah migawe
deui dosa, [c] soepaja maneh oelah kata-
radjang koe noe bangĕt ti batan tadi.
15 'Tidinja eta djalma bral leumpang, mo-
pojankeun ka oerang Jahoedi, jen eta
Jesoes, anoe njageurkeun ka manehana-
16 na teja. 'Nja kitoe noe matak oerang
Jahoedi teh nganijaja ka Jesoes, sarta
nejangan djalan keur maehan, sabab mi-
17 damĕl kitoe di poë sabat. 'Ari lahiran
Jesoes ka darinja: [d] Ama kami mah ba-
rangdamĕl bae dongkap ka ajeuna; kami
18 oge baranggawe nja kitoe deui. 'Tina
sabab eta, [e] oerang Jahoedi beuki nga-
hantĕm nejangan djalan keur maehana-
na; karana lain woengkoel njorang sa-
bat bae, malah ngalahirkeunana Allah
Ramana pribadi, djadi njaroewakeun
andjeun djeung Allah.

*a* Jĕr. 17 : 21. *b* p. 8 : 11. *c* Mat. 12 : 45. *d* p. 14 : 10. *e* p. 7 : 19, 30.

19 Ladjĕng Jesoes ngalahir, kijeu lahirna
ka eta teh: Satĕmĕn-tĕmĕnna, kami
ngalahir ka maraneh: [a] ari Poetra teh
hanteu bisa milampah naon-naon koe
maneh, ngan anoe katendjo didamĕl koe
Rama; karana naon bae noe didamĕl koe
Rama, eta koe Poetra dipigawe nja kitoe
20 deui. 'Karana Rama teh langkoeng asih
ka Poetra, sarta ningalikeun ka Poetra
saniskara noe didamĕl koe Rama; djeung

[b] bakal ningalikeun padamĕlan noe leu-
wih agoeng ti manan eta, soepaja ma-
21 raneh teh pada djadi heran. 'Karana
[c] sapĕrti Rama ngahoedangkeun djalma
noe paraeh sarta dihiroepanana, nja ki-
toe deui Poetra ngahiroepan ka noe di-
22 pikarĕp. 'Samalahna Rama hanteu nga-
hoekoeman saoerang-oerang atjan; ari
[d] eta hal hoekoeman kabeh geus disĕrah-
23 keun ka Poetra, 'soepaja sakabehna
pada ngahormatan ka Poetra, tjara nga-
hormatan ka Rama. [e] Saha-saha noe teu
ngahormatan ka Poetra, eta teu nga-
hormatan ka Rama, noe geus miwarang
24 Poetra. 'Satĕmĕn-tĕmĕnna, kami ngala-
hir ka maraneh: [f] saha-saha noe nga-
denge kana omongan kami, djeung pĕr-
tjaja ka noe geus miwarang kami, nja
eta boga hiroep noe langgĕng, sarta
moal asoep kana siksaän, ĕnjana mah
25 geus pindah tina paeh kana hiroep. 'Sa-
tĕmĕn-tĕmĕnna, kami ngalahir ka ma-
raneh: pidatangeun waktoe, [g] ajeuna ge
geus beh, harita noe paraeh teh bakal
pada ngadenge kana sowara Poetra Al-
lah, ari noe ngadarenge [h] tangtoe hiroep.
26 'Karana, sapĕrti Rama kagoengan hi-
roep koe mantĕn, nja kitoe deui Rama
teh [i] ka Poetra geus maparin boga hi-
27 roep koe pribadi; 'djeung geus dipapa-
rin kawasa [j] ngadĕgkeun hoekoeman,
28 sabab djadi Poetra manoesa. 'Maraneh
teh oelah heran tina sabab kitoe; karana
pidatangeun waktoe, [k] harita sakoer noe
aja dina koeboer bakal ngadarenge ka-
29 na sowarana, 'sarta toeloej baridjil;
[l] noe geus migawe kahadean, haroe-
dangna kana hiroep; ari noe geus mi-
gawe kagorengan mah, haroedangna
kana siksaän.

*a* p. 5 : 30; 8 : 26, 28. *b* p. 1 : 51. *c* 5 Moesa 32 : 39. *d* p. 3 : 35. *e* 1 Joh. 2 : 23. *f* p. 3 : 18; 6 : 40; 8 : 51. *g* Mat. 11 : 5; Ep. 5 : 14. *h* 1 Joh. 4 : 9. *i* p. 1 : 4. *j* Dan. 7 : 13, 14. *k* 1 Tes. 4 : 16. *l* Dan. 12 : 2.

30 Kami teu bisa migawe naon-naon koe
maneh. [a] Sakoemaha noe kadenge koe
kami, nja kitoe kami ngahoekoeman
teh, ari hoekoeman kami adil, sabab teu
mambrih karĕp sorangan, ngan pangĕr-
sakeun Rama bae, anoe geus miwarang
31 kami. 'Lamoen [b] kami mĕrtelakeun ma-
neh, pĕrtelaän kami teh moal sajaktina.
32 'Aja [c] noe lijan mĕrtelakeun kami; sarta
kami njaho, jen saestoena pĕrtelaänana,
33 noe dipĕrtelakeun ti hal kami. 'Maraneh
geus ngadjoeroengkeun ka Johannes, dĕ-
mi eta geus mĕrtelakeun hal kajaktian
34 teja. 'Tatapi kami hanteu malar kana
pĕrtelaän manoesa; noe matak kami
njatoerkeun kitoe teh, ngan soepaja ma-
35 raneh salamĕt. 'Johannes teh nja damar
anoe hoeroeng, noe njaängan, sarta ma-
raneh mirĕsĕp sakeudeung kana tjaäng-
36 na. 'Ari kami boga pĕrtelaän anoe leu-
wih ti pĕrtelaän Johannes; karana [d] pa-
gawean, noe dipaparinkeun ka kami koe
Rama, soepaja koe kami dilampahkeun
tĕpi ka tjatjapna, nja eta pisan pagawe-
an anoe dipilampah koe kami, mĕrtela-
keun kami, jen kami teh dipiwarang koe
37 Rama. 'Samalah Rama, noe miwarang
kami teja, [e] eta ge koe mantĕn geus
mĕrtelakeun kami. Maraneh teh [f] tatjan
pisan ngadenge ka gĕntrana, narendjo
38 ka roepana ge tatjan. 'Djeung deui pa-
ngandikana mah hanteu matoeh di djĕro
maraneh; karana maraneh teu pĕrtjaja
ka noe geus dipiwarang koe andjeunna
39 teh. 'Maraneh [g] sok nitik-nitik kana
Kitab-Kitab, sabab pikir maraneh boga
hiroep noe langgĕng di djĕro eta Kitab;
malah nja eta pisan anoe mĕrtelakeun
40 kami. 'Ĕmboeng maraneh teh datang ka
41 kami, pikeun pimeunangeun hiroep. 'Ka-
mi hanteu malar kahormatan ti ma-
42 noesa. 'Ari kami geus njaho ka maraneh,
jen teu boga kanjaähan ka Allah di djĕro
43 hate maraneh. 'Kami teh geus datang
mawa padjĕnĕngan Ama kami, ari ma-
raneh hanteu narima ka kami; saoepa-
ma aja noe sedjen datang mawa ngaran
sorangan, eta koe maraneh meureun di-
44 tarima. 'Koemaha maraneh nja bisa pĕr-
tjaja, [h] da maraneh pada mambrih ka-
hormatan ti batoer bae, ari kahormatan
anoe ti Allah woengkoel mah koe mara-
45 neh teu ditejangan? 'Oelah aja panjana,
jen kami anoe bakal ngĕlakkeun mara-
neh ka Rama; ari noe ngĕlakkeun ma-
raneh teja mah [i] Moesa, noe diarĕp-arĕp
46 koe maraneh teh. 'Karana oepama ma-
raneh pĕrtjaja ka Moesa, tanwande pĕr-
tjaja deui ka kami; [j] karana eta geus
47 noeliskeun ti hal kami. 'Tatapi lamoen
maraneh hanteu pĕrtjaja kana kitab
Moesa mah, koemaha nja pipĕrtjajaeun
ka pilahir kami?

*a* p. 6 : 38. *b* p. 8 : 14. *c* p. 1 : 15, 19, 27. *d* p. 3 : 2; 7 : 31; 14 : 10, 11. *e* Mat. 3 : 17. *f* p. 1 : 18. *g* Jĕs. 34 : 16. *h* p. 12 : 42, 43. *i* 5 Moesa 31 : 26. *j* Loek. 24 : 27.

## PASAL 6.

Sanggeusing kitoe [a] Jesoes ladjĕng la-
jar, meuntas laoet Galilea, di lĕbah
2 nagara Tiberias.'Sarta loba pisan djalma
noe noetoerkeun, koe tina geus narendjo
tanda-tanda, noe didamĕl koe andjeunna
3 ka noe garĕring. 'Dĕmi Jesoes naek ka
goenoeng, seug linggih di dinja djeung
4 moerid-moeridna. 'Ari [b] paska, nja eta
pesta oerang Jahoedi, geus deukeut.
5 'Ana tjĕngkat Jesoes, ningali loba pisan
djalma noe ngadareuheusan; ladjĕng
ngalahir ka Pilipoes: Ti mana oerang nja
6 meuli roti, pikeun eta dadaharan? 'Halta
pangalahirkeunana kitoe teh kĕrsa njo-
ba ka Pilipoes; karana geus kaoeninga
7 noe rek didamĕl koe andjeunna. 'Ari
wangsoelan Pilipoes: [c] Ngagaleuh roti
doewa ratoes dinar moal pitjĕkapeun,
keur eta hidji-hidji djalma njokot saeu-
8 tik. 'Aja hidji moeridna, nja eta Andreas,
saderek Simon Petroes, pok oendjoekan:
9 'Di dijeu aja hidji boedak lalaki, gadoeh
roti gandroeng lima siki sarĕng laoek
doewa siki; [d] nanging koemaha keur
10 djalma sakitoe lobana? 'Lahiran Jesoes:
Tjoba eta djalma sina darijoek! Dĕmi di
ĕnggon eta teja reja djoekoet. Tidinja
djalma lalaki gek darijoek, bilanganana
11 antara lima reboe. 'Ladjĕng Jesoes njan-
dak roti teja, bari moedji soekoer; tidi-
nja dipaparinkeun ka moerid-moerid, ari
koe moerid-moerid dibagikeun ka noe
darijoek; nja kitoe deui laoek teja, saba-
12 raha bae kahajangna. 'Dĕmi geus sareu-
beuheun, Jesoes ngalahir deui ka moe-
rid-moeridna: Geura koempoelkeun sesa
beunang njĕmplekan, soepaja oelah aja
13 noe leungit. 'Tidinja toeloej dikoempoel-
keun, sarta ngareusian doewa wĕlas ka-
randjang koe oeroet beunang njĕmplekan
lima roti gandroeng teja, sesa-sesana
14 djalma noe geus dadaharan. 'Barangna
eta djalma-djalma narendjo tanda noe
didamĕl koe Jesoes teja, pok ngaromong:
[e] Nja ijeu saestoena nabi, anoe bakal
15 soemping ka doenya teja! 'Geus kitoe
Jesoes, doemeh waspaoseun eta djalma-
djalma rek daratang ngarerejang ka an-
djeunna, dek didjijeun radja, [f] ladjĕng
njingkah deui ka goenoeng, njalira bae.

*a* Mat. 14 : 13. *b* 3 Moesa 23 : 5; p. 2 : 13; 11 : 55. *c* Mark. 6 : 37. *d* 2 Radj. 4 : 43. *e* 5 Moesa 18 : 15; Loek. 7 : 16; p. 7 : 40. *f* Mat. 14 : 23.

16 Dĕmi geus boerit, [a] moerid-moeridna
17 bral maroedoen ka laoet. 'Sanggeus
aroenggah kana parahoe, toeloej lajar
meuntas laoet, ngadjoegdjoeg ka Kaper-
naoem. Harita geus poëk pisan, ari Je-
18 soes tatjan soemping ka moeridna. 'Ti-
dinja laoet teh ombakna ngagĕdean,
19 bawaning katĕbak koe angin barat. 'Ari
lajarna geus meunang antara doewa
poeloeh lima atawa tiloe poeloeh [b] istadi
djaoehna, toeloej pada nendjo Jesoes,
keur tapak-hantjang dina laoet, soem-
ping ka deukeut parahoe; tidinja sari-
20 jeuneun. 'Dĕmi Jesoes ngalahir ka da-
rinja: Ijeu teh kami; montong sarijeun.
21 'Geus kitoe koe moerid dek dihatoeranan
linggih ka parahoena, pada-harita para-
hoe teh dongkap ka tanah noe didjoeg-
djoeg teja.

*a* Mat. 14 : 22. *b* Loek. 24 : 13.

22 Ari isoekna, djalma-djalma noe ta-
ringgaleun di peuntaseun laoet teja,
sapedah narendjo di dinja euweuh deui
parahoe, ngan eta hidji noe ditaroempa-
kan koe moerid-moerid Jesoes teja, ki-
toe deui jen Jesoes hanteu njarĕngan ka
moerid-moeridna nitihan kana eta pa-
rahoe, ngan woengkoel moerid-moeridna
23 bae anoe lajar '(tatapi daratang deui
parahoe noe sedjen ti nagara Tiberias,
deukeut ka ĕnggon oeroet dadaharan
roti, koe lantaran Goesti moedji soekoer
24 teja): 'barang katarendjo koe eta djal-
ma-djalma, jen Jesoes hanteu aja di di-
nja, sarta moerid-moeridna ge teu aja,
toeloej eta ge aroenggah kana parahoe-
parahoe teja, sarta daratang ka Kaper-
25 naoem, narejangan Jesoes. 'Dĕmi geus
kapĕndak di peuntaseun laoet, seug
aroendjoekan: Noen Rabi! iraha soem-
26 ping ka dijeu teh? 'Ngawalon Jesoes ka
eta djalma, kijeu lahirna: Satĕmĕn-tĕ-
mĕnna, kami ngalahir ka maraneh:
maraneh pangnejangan kami soteh, lain
koe sabab geus narendjo tanda, ngan
sabab dadaharan tina roti teja, sarta
27 geus datang ka sareubeuh. 'Oelah sok
baranggawe malar kadaharan noe owah,
nja koedoe malar kadaharan noe awet
[a] tĕpi kana hiroep noe langgĕng, anoe
bakal dipaparinkeun ka maraneh koe
Poetra manoesa; karana [b] nja eta noe
28 geus ditjap koe Allah Rama. 'Geus kitoe
aroendjoekan ka Jesoes: Simkoering
koemaha nja pilampaheun, soepaja
kenging midamĕl padamĕlan Allah?

29 'Ngawalon Jesoes, kijeu lahirna ka eta
djalma: Nja kijeu padamĕlan Allah teh,
[c] jen maraneh koedoe pĕrtjaja ka noe
30 geus dipiwarang koe andjeunna. 'Ari
aroendjoekanana deui ka Jesoes: [d] Andjeun teh kĕrsa midamĕl tanda koemaha,
soepaja simkoering pada tĕrang sarĕng
pĕrtjaja ka andjeun? ngadamĕl naon an-
31 djeun teh? 'Karoehoen simkoering geus
pada dahar Manna teja di tĕgal lĕga,
sapĕrtos geus disĕratkeun kijeu: [e] An-
djeunna geus maparin ka darinja roti ti
32 sawarga keur dahareun. 'Lahiran Jesoes
ka eta djalma: Satĕmĕn-tĕmĕnna, kami
ngalahir ka maraneh: [f] lain Moesa noe
maparin ka maraneh roti ti sawarga teh;
ari Ama kami mah maparin ka maraneh
33 roti noe saestoena ti sawarga. 'Karana
ari roti Allah teh nja eta noe toeroen
ti sawarga, sarta matak ngahiroepkeun
34 ka alam-doenya. 'Ari aroendjoekanana
deui ka Jesoes: Noen Goesti! [g] moegi
paparinkeun ka simkoering sadaja sala-
35 lawasna eta roti teja. 'Lahiran Jesoes ka
darinja: Kami teh nja roti kahiroepan.
Saha-saha noe datang ka kami, moal
bakal langlajeuseun; kitoe deui [h] saha-
saha noe pĕrtjaja ka kami, moal bakal
36 halabhab salalawasna. 'Tapi kami geus
ngalahir ka maraneh, jen maraneh teh
geus narendjo ka kami, [i] orokaja teu
37 pĕrtjaja. 'Sakabehna noe dipaparinkeun
koe Rama ka kami, tanwande datang ka
kami; ari noe datang ka kami teh koe
38 kami moal didjongklokkeun. 'Karana
kami anoe matak toeroen ti sawarga,
lain pikeun ngalampahkeun karĕp diri
kami, [j] ngan pikeun ngalampahkeun pa-
ngĕrsakeun eta noe geus miwarang kami.
39 'Sarta nja kijeu pangĕrsakeun Rama noe
geus miwarang kami, [k] jen kami teh
oelah kaleungitan tina eta sakabehna
noe dipaparinkeun ka kami teja, malah-
malah koe kami koedoe diharoedang-
40 keun di poë panganggeusan. 'Karana nja
kijeu pangĕrsakeun eta noe geus miwa-
rang kami teh, [l] jen oenggal-oenggal
djalma noe mĕntjrong ka Poetra, sarta
bari pĕrtjaja ka dinja, boga hiroep noe
langgĕng, sarta koe kami bakal dihoe-
dangkeun di poë panganggeusan.

*a* Mat. 4:4; p. 3:16; 4:14. *b* p. 5:36; 10:36. *c* 1 Joh. 3:23. *d* Mat. 16:1. *e* 2 Moesa 16:4. *f* 5 Moesa 8:3. *g* p. 4:15. *h* p. 4:14. *i* p. 5:38. *j* Loek. 22:42; p. 4:34. *k* p. 10:28; 17:12. *l* p. 3:15; 5:24, 29.

41 Geus kitoe oerang Jahoedi tinggĕlĕn-
dĕng ka Jesoes, sabab ngalahirkeun, jen
kami teh nja roti noe geus toeroen ti
42 sawarga. 'Ari aromongna: [a] Na eta teh
lain Jesoes poetra Joesoep, anoe kanja-
hoan iboe-ramana koe oerang? naha
wĕt misaoer, jen kami geus toeroen
43 ti sawarga? 'Ngawalon Jesoes, kijeu la-
hirna ka eta djalma: Oelah sok tinggĕ-
44 lĕndĕng djeung batoer. 'Taja pisan djal-
ma noe bisa datang ka kami, [b] kadjaba
moen ditarik koe Rama, noe geus mi-
warang kami mah; sarta koe kami eta
bakal dihoedangkeun di poë pangang-
45 geusan. 'Geus dioengĕlkeun dina Kitab
para nabi kijeu: [c] Mĕngke sakabeh meu-
nang piwoeroek ti Allah. Koe sabab eta,
oenggal-oenggal djalma, noe geus nga-
denge ti Rama djeung geus meunang
piwoeroek, tanwande datang ka kami.
46 'Lain [d] sabab aja djalma noe geus nendjo
ka Rama, kadjaba anoe asal ti Allah;
nja eta noe geus nendjo ka Rama teh.
47 'Satĕmĕn-tĕmĕnna, kami ngalahir ka
maraneh: [e] saha-saha noe pĕrtjaja ka
kami, nja eta boga hiroep noe lang-
48 gĕng. 'Kami teh nja roti kahiroepan.
49 'Ari [f] karoehoen maraneh geus pada
dahar Manna teja di tĕgal lĕga, toeloej
50 maraot bae. 'Nja ijeu teh roti anoe toe-
roen ti sawarga, soepaja djalma noe
51 ngahakan eta, hamo paeh. 'Kami teh
nja roti anoe hiroep, anoe toeroen ti sa-
warga teja. Tijap-tijap djalma ngahakan
ijeu roti, tangtoe hiroep salalanggĕngna.
Ari roti anoe bakal dipaparinkeun koe
kami teja, nja eta daging kami, anoe
bakal disĕrahkeun koe kami pikeun hi-
roep alam-doenya.

*a* Mat. 13:55. *b* p. 6:65. *c* Jĕs. 54:13; Jĕr. 31:33. *d* p. 1:18; 1 Tim. 6:16. *e* p. 3:16, 36. *f* 1 Kor. 10:3, 5.

52 Geus kitoe oerang Jahoedi papadoean
djeung batoerna, kijeu aromongna: Koe-
maha pĕtana eta teh pimereëun dagingna
53 keur hakaneun oerang? 'Ari lahiran Je-
soes ka darinja: Satĕmĕn-tĕmĕnna, kami
ngalahir ka maraneh: [a] lamoen maraneh
teu ngahakan daging Poetra manoesa,
sarta nginoem gĕtihna, hamo boga hi-
54 roep di djĕro maraneh. 'Saha-saha noe
ngahakan daging kami, sarta nginoem
gĕtih kami, nja eta boga hiroep noe
langgĕng; sarta koe kami bakal dihoe-
55 dangkeun di poë panganggeusan. 'Karana

daging kami saestoena kadaharan, gĕ-
56 tih kami saestoena inoeman. 'Saha-
saha noe ngahakan daging kami, sarta
nginoem gĕtih kami, tangtoe pitĕtĕpeun
di djĕro kami, nja kitoe deui kami di
57 djĕro eta. 'Sapĕrti kami dipiwarang koe
Rama anoe hiroep, sarta [b] panghiroep
kami teh ngan koe lantaran Rama, nja
kitoe deui saha-saha noe ngahakan ka-
mi, tangtoe hiroep koe lantaran kami.
58 'Nja ijeu teh roti, anoe toeroen ti sa-
warga teja; lain tjara karoehoen mara-
neh ngadalahar Manna teja, geuning
maraot bae. Saha-saha noe ngahakan
roti ijeu, bakal hiroep salalanggĕngna.
59 'Ari pĕrkara noe tadi teja koe Jesoes
dilahirkeun keur mangsa ngawoeroek di
masigit, di Kapernaoem.

*a* Mat. 26 : 26. *b* p. 5 : 26.

60 Reja pisan moerid Jesoes, barang
ngadenge kitoe, seug ngaromong: Ba-
ngĕt katjida eta piwoeroek teh; [a] saha
61 noe kadoega ngadenge? 'Dĕmi Jesoes,
doemeh oeningaeun di djĕro manahna
jen moerid-moeridna marokpokkeun eta
kasaoeran teja, ladjĕng ngalahir ka di-
nja: Naha maraneh titadjong koe eta
62 teh? 'Koemaha, saoepama koe maraneh
katendjo [b] Poetra manoesa moenggah
63 ka oeroet baheula? 'Nja [c] Roh teh noe
ngahiroepan; daging mah euweuh ga-
wena. Ari pilahir, anoe dilahirkeun koe
kami ka maraneh teja, nja Roh nja hiroep.
64 'Tatapi di pĕlĕbah maraneh noe sawareh
teu pĕrtjaja. [d] Karana geus ti mimitina
pisan Jesoes langkoeng oeninga ka sa-
koer noe teu pĕrtjaja, kitoe deui ka
eta noe bakal ngahijanat ka andjeunna.
65 'Ari lahiranana: Nja kitoe sababna noe
matak kami geus ngalahir ka maraneh,
jen taja pisan djalma noe bisa datang
ka kami, kadjaba moen dipaparinkeun
mah ka dinja koe Ama kami.

*a* p. 8 : 43. *b* p. 3 : 13; 20 : 17; Lal. 1 : 10. *c* 2 Kor. 3 : 6. *d* p. 2 : 25.

66 Ti mangsa harita moerid Jesoes loba noe
moendoer, teu ngariring deui ka andjeun-
67 na.'Geus kitoe Jesoes ngalahir ka noedoe-
wa wĕlas teja: Koemaha ari maraneh,
68 teu hajang leumpang oge? 'Ngawangsoel
Simon Petroes: Noen Goesti! simkoering
sadaja pileumpangeun ka saha? apan
nja Goesti noe kagoengan lahiran pĕr-
69 kawis hiroep noe langgĕng. 'Sarawoeh
[a] simkoering sadaja geus pĕrtjantĕn sa-
rĕng ngahartos pisan, jen andjeun teh
Kristoes, Poetra Allah noe djoemĕnĕng.
70 'Ari walonan Jesoes ka darinja: Mapan
maraneh, anoe doewa wĕlas, [b] lain beu-
nang milih kami? tatapi ti lĕbah ma-
71 raneh sahidji ngadjadi setan. 'Ari noe
dilahirkeun teh Joedas anak Simon, Is-
kariot teja; karana [c] nja eta noe bakal
ngahijanat ka andjeunna, sarta kaäsoep
moerid noe doewa wĕlas teja.

*a* Mat. 16 : 16; p. 11 : 27. *b* Loek. 6 : 13. *c* Mat. 10 : 4; p. 12 : 4.

## PASAL 7.

Sanggeusing kitoe Jesoes ngadjadjah
bae di Galilea; karana teu kĕrsaeun
ngadjadjah di Joedea, [a] doemeh oerang
Jahoedi ngarah dek maehan ka andjeun-
2 na. 'Ari pesta oerang Jahoedi, [b] nja eta
3 saoeng bĕbĕtek teja, geus deukeut. 'Ti-
dinja [c] saderekna aroendjoekan ka Je-
soes: Moedoe djĕngkar ti dijeu, angkat
ka Joedea, moerid-moerid andjeun sina
narendjo ka padamĕlan, anoe didamĕl
4 koe andjeun. 'Karana euweuh pisan djal-
ma migawe naon-naon soempoet-salin-
doeng, malah mah pambrihna hajang
dioetarakeun. Lamoen ĕnja andjeun mi-
damĕl anoe kitoe pĕtana, moedoe nem-
5 bongkeun andjeun ka doenya. 'Karana
[d] nadjan saderekna ge hanteu pĕrtja-
6 jaeun ka andjeunna. 'Ari lahiran Jesoes
ka darinja: [e] Tatjan datang waktoe ka-
mi; ari waktoe maraneh mah dimana
7 bae sadija. 'Doenya teh moal bisa geu-
leuh ka maraneh; [f] ari ka kami mah
geuleuheun, sabab kami sok mĕrtelakeun
eta doenya, jen goreng kalakoeanana.
8 'Geura arindit bae maraneh ka pesta
teh; kami mah teu rek ijang ajeuna ka
eta pesta, sabab waktoe kami tatjan
9 nĕpi kana parĕngna. 'Ari geus ngalahir-
keun kitoe ka dinja, ladjĕng linggih
keneh di Galilea. *a* p. 5 : 16, 18. *b* 3 Moesa 23 : 34.
*c* p. 2 : 12. *d* Mark. 3 : 21. *e* p. 2 : 4. *f* p. 3 : 20; 15 : 18, 25.

10 Tatapi mangsa saderekna geus arindit,
ladjĕng Jesoes oge angkat ka pesta teh,
hanteu katara, nja kawas noe njamoer
11 bae. 'Dĕmi oerang Jahoedi [a] narejangan
Jesoes dina pesta, aromongna: Di mana
12 andjeunanana teh? 'Ari djalma-djalma
gĕntĕr ngaharewoskeun Jesoes. [b] Tjĕk
noe sawareh: Hade eta teh; tjĕk noe

sedjeu deui: Moal, eta ngan njasabkeun
13 djalma bae.'Tatapi teu aja noe ngomong-
keun Jesoes sagĕblasna, [c] bawaning si-
jeun koe oerang Jahoedi. *a* p. 11 : 56.
*b* p. 9 : 16; 10 : 19. *c* p. 9 : 22; 12 : 42; 20 : 19.
14 Dĕmi geus dongkap ka tĕngah poë
pesta, Jesoes linggih kana kabah, la-
15 djĕng ngawoeroek. 'Geus kitoe oerang
Jahoedi pada heraneun, ari aromongna:
[a] Naha eta mana bisaeun kana Kitab-
16 Kitab? kapan teu goegoeroe! 'Ngawalon
Jesoes, kijeu lahirna: [b] Ari piwoeroek
kami mah lain bobogaän kami, kagoe-
17 ngan eta noe geus miwarang kami. 'Tijap-
tijap djalma daek ngalampahkeun ka
pangĕrsakeunana, eta tangtoe nganja-
hokeun moenggoehing piwoeroek tamah
asal ti Allah, atawa kami ngalahir ka-
18 rĕp sorangan. 'Saha-saha noe ngomong
karĕp sorangan, malar kahormatan di-
rina; sabalikna anoe malar kahormatan
eta noe geus miwarang manehanana,
tĕgĕs djalma saestoena, sarta euweuh
19 kadorakaän di noe kitoe mah. 'Naha
Moesa lain maparinkeun toret ka ma-
raneh? [c] padahal lĕbah maraneh euweuh
noe ngalampahkeun toret. Koe naon
maraneh mana ngarah maehan ka kami?
20 'Ngadjawab djalma-djalma teh, kijeu
pokna: [d] Boa sampejan kaäsoepan setan;
saha teja noe ngarah maehan ka sam-
21 pejan? 'Ngawalon Jesoes, kijeu lahirna:
[e] Kami geus migawe hidji padamĕlan,
22 ari maraneh sakabeh heran. 'Moesa geus
ngadawoehkeun ka maraneh [f] hal njoe-
natan teja; (ari asalna lain ti Moesa,
asalna mah [g] ti karoehoen) sarta ma-
raneh sok njoenatan djalma di poë sa-
23 bat. 'Lamoen djalma disoenatan di poë
sabat, soepaja oelah karĕmpak toret
Moesa mah: naha maraneh bĕt nga-
rambĕk ka kami, [h] tina sabab kami geus
njageurkeun djalma sakoedjoer di poë
24 sabat? 'Oelah ngahoekoeman noeroet-
keun beh roepana; [i] nja ngahoekoeman
teh koedoe hoekoeman noe sabĕnĕrna.
*a* Mat. 13 : 54. *b* p. 8 : 26, 28; 14 : 24. *c* Lal. 7 : 52, 53.
*d* p. 8 : 48; 10 : 20. *e* p. 5 : 16. *f* 3 Moesa 12 : 3.
*g* 1 Moesa 17 : 10. *h* p. 5 : 9. *i* 5 Moesa 1 : 16, 17.
25 Geus kitoe sawareh oerang Jĕroesa-
lem ngomong: Lain eta noe diarah dek
26 dipaehan teja? 'Geuning sasaoeranana
ngagĕblas bae; anoe ngarah teu ngaro-
mong kijeu-kijeu ka dinja. Koemaha ari
kapala teh palangsijang geus pada tĕ-
rangeun saĕnjana, jen eta tĕgĕs Kris-
27 toes? 'Dĕmi ijeu teh [a] oerang geus pada
njaho asalna; tatapi ari Kristoes mah,
samangsana soemping moal aja noe nja-
28 ho asal-asalna. 'Ladjĕng Jesoes ngala-
hir sarta bĕdas, eukeur ngawoeroek dina
kabah, kijeu lahirna: Maraneh geus pada
wawoeh ka kami, sarta njaraho kana
asal kami; [b] toerta kami datang teh
lain karĕp sorangan; dĕmi eta langkoeng
estoe anoe geus miwarang kami, noe
29 teu kanjahoan koe maraneh. 'Ari [c] kami
mah njaho ka andjeunna; sabab kami
asal teh ti dinja, sarta nja andjeunna
30 noe geus miwarang kami. 'Geus kitoe
pada nejangan pidjalaneun dek nangkĕp
ka Jesoes; tatapi [d] euweuh noe koengsi
njĕkĕl ka andjeunna, sabab waktoe an-
31 djeunna tatjan dongkap. 'Ari tina lĕbah
djalma-djalma [e] loba pisan noe pĕrtja-
jaeun ka Jesoes; aromongna: Samangsa
soemping Kristoes, bakal loba nja mi-
damĕl tanda ti batan noe didamĕl koe
32 ijeu? 'Dĕmi koe ahli parisi kadarenge,
jen djalma-djalma kitoe ngaharewoskeu-
nana Jesoes. Toeloej ahli-ahli parisi
djeung para panghoeloe agoeng miwa-
rangan patjalang, soepajana narangkĕp
33 Jesoes. 'Ladjĕng ngalahir Jesoes ka ma-
ranehanana: [f] Sakeudeung deui waktoe
kami aja di maraneh, toeloej kami ijang
34 ka noe miwarang kami. 'Maraneh bakal
narejangan kami, [g] tatapi moal kapang-
gih; sarta ka ĕnggon kami maraneh
35 moal bisa daratang. 'Geus kitoe oerang
Jahoedi teh ngaromong djeung batoer-
na: Ka mana eta nja pileumpangeunana,
anoe matak koe oerang moal bakal ka-
panggih teh? Boa dek leumpang ka noe
pabalĕntjar di oerang Joenani, ngawoe-
36 roek ka oerang Joenani? 'Omongan naon
anoe dipiomong kitoe teh koe eta, jen
maraneh bakal narejangan kami, tatapi
moal kapanggih; sarta ka ĕnggon kami
maraneh moal bisa daratang?
*a* p. 6 : 42. *b* p. 8 : 42. *c* p. 8 : 55; 10 : 15. *d* p. 8 : 20;
13 : 1. *e* p. 8 : 30. *f* p. 16 : 16. *g* p. 8 : 21; 13 : 33.
37 Ari [a] di poë panoetoep pesta, nja eta
poë noe panggĕdena, Jesoes ladjĕng nga-
dĕg, sarta ngalahir bĕdas, kijeu lahirna:
[b] Tijap-tijap aja djalma halabhab, geura
38 datang ka kami, toeloej nginoem! 'Saha-
saha noe pĕrtjaja ka kami, sakoemaha
pilahir dina Kitab, [c] soesoekan tjai anoe

hiroep bakal ngotjor tina djĕro beu-
39 teungna. 'Ari noe dilahirkeun kitoe teh
[d] nja Roh, anoe bakal katampa koe
sadajana noe pĕrtjaja ka andjeunna;
karana Roh Soetji teh tatjan aja, doe-
40 meh Jesoes tatjan dimoeljakeun. 'Dĕmi
djalma-djalma teja noe sawareh, barang
ngadarenge pilahir kitoe, pok ngaro-
mong: [e] Nja eta saestoena nabi teja.
41 'Ari tjĕk noe sedjen: Eta mah Kristoes.
Aja noe sedjen deui ngomong: [f] Naha
42 Kristoes teh soempingna ti Galilea? 'Lain
dilahirkeun dina Kitab, jen Kristoes teh
pimĕdaleun [g] ti toeroenan Dawoed, soem-
pingna ti desa Bet-Lehem, oeroet Da-
43 woed linggih? 'Tidinja djalma-djalma teh
parĕboet omongan tina sabab Jesoes.
44 'Noe sawareh dek nangkĕp ka andjeun-
na, tatapi euweuh noe koengsi njĕkĕl.

*a* 3 Moesa 23 : 36. *b* p. 4 : 10, 14; Wahj. 22 : 17. *c* Jĕs. 12 : 3. *d* Jĕs. 44 : 3; p. 16 : 7; 20 : 22. *e* p. 6 : 14. *f* p. 1 : 47; 6 : 52. *g* Djab. 132 : 11; Mik. 5 : 1; Mat. 2 : 5, 6.

45 Geus kitoe patjalang teja daratang
deui ka para panghoeloe agoeng djeung
ka ahli-ahli parisi; ari salaoerna ka pa-
tjalang teh: Koe naon sababna eta djal-
46 ma teu dibawa koe maraneh? 'Wang-
soelan patjalang-patjalang teh: [a] Sala-
wasna tatjan aja djalma ngalahir sa-
47 pĕrtos eta djalma teja. 'Ari salaoer ahli
parisi ka maranehanana: Naha mara-
48 neh ge koetan kagĕndam? 'Koemaha
[b] ti lĕbah para kapala aja noe pĕrtjaja
ka dinja, atawa ti lĕbah ahli-ahli parisi?
49 'Tatapi ijeu djalma-djalma, noe teu njaho
50 kana toret, keuna panjapa! 'Misaoer [c]
Nikodemoes, nja eta noe ngadeuheusan
ka Jesoes ti peuting teja, kaäsoep ahli
parisi keneh, kijeu saoerna ka batoer-
51 batoerna teh: 'Naha [d] ari toret oerang
kenging ngahoekoeman djalma, lamoen
tatjan dipariksa, sarta tatjan kaoeninga
52 kalakoeanana? 'Seug ngawarangsoel, ki-
jeu saoerna ka Nikodemoes: Naha ari
sampejan teh oerang Galilea? Geura
mangga pariksa, sarĕng masing awas,
moal ĕnja aja nabi bibidjilan ti Galilea
53 mah. 'Tidinja masing-masing maroelang
ka imahna sorangan.

*a* Mat. 7 : 28, 29. *b* p. 12 : 42; 1 Kor. 1 : 26, 27. *c* p. 3 : 1, 2. *d* 2 Moesa 23 : 1; 5 Moesa 1 : 16, 17.

## PASAL 8.

Dĕmi Jesoes [a] angkat ka goenoeng Dje-
2 toen. 'Isoek-isoek andjeunna soem-
ping deui kana kabah, sarta sakabehna
djalma-djalma ngadareuheusan; ladjĕng
linggih, seug ngawoeroek ka eta teh.
3 'Tidinja ahli-ahli kitab djeung ahli-ahli
parisi ngadareuheusan ka Jesoes, mawa
hidji awewe, katangkĕp keur ngaranjed;
4 'disina nangtoeng di tĕngah-tĕngah; toe-
loej aroendjoekan ka Jesoes: Noen Goe-
roe! ijeu awewe ditangkĕpna jaktos pi-
5 san keur ngaranjed. 'Dĕmi Moesa [b] geus
ngadawoehkeun ka kaoela dina toret,
jen anoe kitoe pĕtana koedoe dibale-
dogan koe batoe; ari ajeuna koemaha
6 pilahir andjeun? 'Noe matak oendjoe-
kan kitoe, dek ngadodja ka Jesoes, soe-
paja meunang keur ngĕlakkeun andjeun-
na. Tatapi Jesoes brĕk bae dongko, [c]
ladjĕng njĕrat koe tjoeroek dina taneuh.
7 'Koe sabab eta djalma keukeuh bae
pangnarosna teh, Jesoes ladjĕng tjĕng-
kat, sarta ngalahir ka darinja: [d] Saha-
saha di lĕbah maraneh noe teu boga
dosa, geura pek maledog pangheulana
8 ka awewe teh. 'Ladjĕng dongko deui,
9 sarta njĕrat dina taneuh. 'Dĕmi eta
djalma, barang ngadarenge kitoe, seug
kaingĕtan koe [e] boedi-rasana, toeloej
noengtoet ka laloewar, mimitina ko-
kolot-kokolotna, datang ka panganggeu-
sanana; ari Jesoes ditinggalkeun njalira
bae, sarta djeung awewe teja, keur nang-
10 toeng di tĕngah-tĕngah. 'Geus kitoe Je-
soes tjĕngkat. Doemeh teu aja noe ka-
tingali, ngan awewe teja, ladjĕng nga-
lahir ka dinja: Njai! di mana eta noe
ngĕlakkeun maneh? Euweuh noe nga-
11 hoekoeman ka maneh? 'Ari wangsoela-
nana: Noen Goesti! soemoehoen teu aja.
Ngalahir deui Jesoes ka dinja: Ari kitoe
mah kami ge moal ngahoekoeman ka
maneh; geura balik bae, [f] oelah migawe
deui dosa!

*a* Loek. 21 : 37, 38. *b* 3 Moesa 20 : 10; 5 Moesa 22 : 22. *c* Jĕr. 17 : 13. *d* 5 Moesa 17 : 7. *e* Roem 2 : 15. *f* p. 3 : 17; 5 : 14.

12 Sanggeus kitoe Jesoes ngalahir deui
ka oerang Jahoedi teja: [a] Kami teh nja
damar doenya; saha-saha noe anoet ka
kami, moal njorang di noe poĕk, sarta
13 ngabogaän tjaäng kahiroepan. 'Seug ahli-
ahli parisi ngomong ka Jesoes: [b] Sam-
pejan teh mĕrtelakeun pribadi; pĕrte-
laän sampejan sakitoe moal saestoena.
14 'Ngawalon Jesoes, kijeu lahirna: Sana-
djan kami mĕrtelakeun maneh oge, eta

pĕrtelaän kami saestoena bae; karana
[c] kami teh njaho ti mana kami nja da-
tang djeung ka mana kami nja leum-
pang; tatapi ari maraneh mah teu njaho
ti mana kami nja datang djeung ka
15 mana kami nja leumpang. 'Maraneh teh
ngahoekoeman noeroetkeun daging bae;
ari kami mah teu ngahoekoeman hidji-
16 hidji atjan. 'Oepama kami ngahoekoe-
man ge, eta hoekoeman kami teh saes-
toena; [d] karana lain kami woengkoel,
nja kami reudjeung Rama, anoe geus
17 miwarang kami. 'Dina toret maraneh
ge geus dioengĕlkeun, [e] jen pĕrtelaän
18 djalma doewaän saestoena. 'Nja kami
anoe mĕrtelakeun diri kami; ari Rama,
noe geus miwarang kami, [f] kitoe keneh
19 mĕrtelakeun kami. 'Geus kitoe pada
ngomong ka Jesoes: Di mana Rama
sampejan teh? Walonan Jesoes: [g] Ma-
raneh teu njaho ka kami, kitoe keneh
ka Ama kami; saoepama maraneh njaho
ka kami, tangtoe njaho deui ka Ama
20 kami. 'Ari pilahir noe tadi koe Jesoes
dilahirkeun pĕlĕbah [h] pĕti oewang, mang-
sa ngawoeroek dina kabah; sarta [i] han-
teu aja noe nangkĕp, sabab waktoe an-
djeunna tatjan dongkap.

*a* p. 1 : 9; 12 : 35, 46. *b* p. 5 : 31. *c* p. 7 : 28. *d* p. 5 : 30; 16 : 32. *e* 5 Moesa 17 : 6; 19 : 15. *f* p. 5 : 37. *g* p. 14 : 7; 16 : 3. *h* Mark. 12 : 41. *i* p. 7 : 30.

21 Geus kitoe Jesoes ngalahir deui ka
oerang Jahoedi teh: [a] Kami rek leum-
pang; ari maraneh bakal narejangan
kami, sarta bakal paraeh mawa dosa;
ari ka ĕnggon noe rek didjoegdjoeg koe
22 kami, maraneh moal bisa daratang. 'Pok
ngaromong oerang Jahoedi: Naha eta
teh boa bakal maehan maneh, anoe
matak ngomong, jen ka ĕnggon noe
rek didjoegdjoeg koe kami, maraneh
23 moal bisa daratang? 'Ari lahiranana ka
dinja: Maraneh teh asal ti handap;
[b] ari kami mah ti loehoer; maraneh
teh ti doenya ijeu, ari kami mah lain
24 ti doenya ijeu. 'Kami tadi ngalahir ka
maraneh, jen bakal paraeh mawa dosa;
karana lamoen teu pĕrtjaja [c] jen kami
teh nja eta teja, tangtoe bakal paraeh
25 mawa dosa. 'Geus kitoe pada ngomong
ka Jesoes: Sampejan teh saha? Ari la-
hiran Jesoes ka dinja: Sakoemaha noe
koe kami geus dilahirkeun ka maraneh
26 ti mimitina. 'Kami teh loba pisan nja
pingomongkeuneun sarta pingahoekoe-
maneun hal maraneh; dĕmi noe geus
miwarang kami teh langkoeng estoe,
sarta noe geus kadenge koe kami ti
andjeunna, eta noe koe kami dilahir-
27 keun ka doenya. 'Ari eta djalma-djalma
hanteu ngahartieun, jen Jesoes ka ma-
28 ranehanana ngalahirkeun Rama. 'La-
djĕng Jesoes ngalahir ka darinja: Mĕng-
ke, dimana maraneh [d] geus ngaloehoer-
keun Poetra manoesa teh, didinja bakal
ngaharti jen kami nja eta teja, kitoe
deui jen kami teu milampah naon-naon
koe maneh, [e] ngan sakoemaha noe geus
diwoeroekkeun ka kami koe Ama, nja
29 kitoe kami ngalahirkeun teh. 'Ari noe
miwarang kami teja [f] njarĕngan ka kami.
Kami teh teu ditilar sorangan koe Rama;
karana kami salalawasna milampah noe
30 dipikamanah koe andjeunna. 'Mangsa
Jesoes ngalahirkeun kitoe teja, [g] loba
pisan noe pĕrtjaja ka andjeunna.

*a* p. 7 : 33, 34. *b* p. 3 : 31. *c* p. 4 : 26; 6 : 36; 13 : 19. *d* p. 12 : 32. *e* p. 5 : 19. *f* p. 14 : 10. *g* p. 7 : 31.

31 Geus kitoe Jesoes ngalahir ka oerang
Jahoedi, anoe pĕrtjaja ka andjeunna teja:
Lamoen maraneh tĕtĕp ka piwoeroek
kami, saĕnja-ĕnjana djadi moerid kami;
32 'sarta tangtoe nganjahokeun kana ka-
jaktian, [a] ari koe kajaktian teh maraneh
33 bakal dipĕrdikakeun. 'Seug pada nga-
wangsoel ka Jesoes: [b] Kaoela teh toe-
roenan Ibrahim; saoemoer-oemoer ta-
tjan ngawoela ka saha-saha; naha sam-
pejan mana misaoer, jen maraneh teh
34 bakal mĕrdika? 'Walonan Jesoes ka di-
nja: Satĕmĕn-tĕmĕnna, kami ngalahir
ka maraneh: [c] oenggal-oenggal djalma
noe migawe dosa, nja eta kawoela dosa.
35 'Anoe djadi kawoela moal langgĕng tji-
tjingna dina imah; poetra mah lang-
36 gĕng tjitjingna. 'Koe sabab eta, [d] lamoen
maraneh dimĕrdikakeun koe Poetra mah,
37 tangtoe mĕrdika saĕnja-ĕnjana. 'Kami
teh njaho, jen maraneh toeroenan Ibra-
him; tatapi [e] maraneh ka kami ngarah
maehan, sabab piwoeroek kami di ma-
38 raneh teu manggih piĕnggoneun. 'Kami
ngalahirkeun anoe geus katendjo koe
kami di Ama; ari maraneh pon kitoe
keneh milampah noe geus katendjo koe
39 maraneh di bapa maraneh. 'Seug pada
ngawangsoel, kijeu pokna: Nja Ibrahim
rama kaoela. Ngalahir Jesoes ka darinja:

Oepama ĕnja maraneh anak Ibrahim
mah, tangtoe meureun pada milampah-
40 keun padamĕlan Ibrahim. 'Tatapi ajeuna
maraneh mah ngarah maehan ka kami,
tĕgĕs djalma noe geus ngalahirkeun ka
maraneh kajaktian, anoe kadenge koe
kami ti Allah. Ari Ibrahim mah teu
41 milampah kitoe pĕtana. 'Maraneh teh
nja milampahkeun pagawean bapa ma-
raneh. Toeloej pada ngomong ka Jesoes:
Kaoela lain didjoeroekeun [f] beunang
djinah, kaoela teh pada sarama, nja
42 eta Allah. 'Ari lahiran Jesoes ka dinja:
Oepama ĕnja Allah rama maraneh mah,
tangtoe meureun maraneh pada njaäh
ka kami; karana [g] kami ka loewar teh
ti Allah, sarta datang ti andjeunna.
Karana kami datang teh lain karĕp
sorangan, nja andjeunna noe miwarang
43 kami. 'Koe naon maraneh noe matak
teu njaho ka basa kami? Tina sabab
sangeuk ngadenge ka piwoeroek kami.
44 'Maraneh teh [h] bapa ka Iblis, sarta dek
milampahkeun ka pakarĕpan bapa ma-
raneh. Eta teh [i] toekang maehan djalma
ti barangmimiti pisan, sarta [j] teu tigin
dina kajaktian, sabab taja kajaktian di
djĕro manehanana. Satijap-tijap ngo-
mongkeun bohong, eta omongna teh tĕ-
gĕs ti dirina sorangan; karana mane-
hanana nja pangbohongan, sarta bapa
45 bohong teh. 'Tatapi ari kami mah, pedah
ngalahirkeun kajaktian teh, koe mara-
46 neh teu dipĕrtjaja. 'Saha di lĕbah ma-
raneh anoe bisa noedoehkeun ka kami
kadosaän kami? Sabalikna, ari kami
ngalahirkeun kajaktian mah, naha ma-
raneh koe naon teu pĕrtjaja ka kami?
47 'Anoe [k] ti Allah ngadengekeun pangan-
dika Allah; nja kitoe noe matak ma-
raneh teu ngadarenge, sabab maraneh
48 teh lain ti Allah. 'Ngawangsoel oerang
Jahoedi teh, kijeu pokna: Ongkoh ka-
oela lain bĕnĕr nja ngaromongkeun, jen
sampejan teh oerang Samaria, sarta [l]
49 kaäsoepan setan? 'Ngawalon Jesoes: Ka-
mi teh lain kaäsoepan setan; [m] samalah
kami ngahormat ka Ama, ari maraneh
50 mah ngahinakeun ka kami. 'Tatapi ari
kami mah hanteu nejangan kahormatan
sorangan; aja noe mangnejangankeun
51 sarta pimoetoeseun. 'Satĕmĕn-tĕmĕnna,
kami ngalahir ka maraneh: [n] tijap-tijap
djalma nĕtĕpkeun ka piwoeroek kami,
eta moal pingarasaeun maot salalang-
52 gĕngna. 'Seug oerang Jahoedi teh pada
ngomong ka Jesoes: Ajeuna kaoela geus
sidik pisan, jen sampejan kaäsoepan se-
tan. Ari Ibrahim mah dongkap ka poe-
poes, kitoe deui para nabi; ari tjarek
sampejan teh: Tijap-tijap djalma nĕtĕp-
keun ka piwoeroek kami, eta moal [o] pi-
53 ngarasaeun maot salalanggĕngna. 'Naha
sampejan teh [p] leuwih ti batan Ibrahim,
karoehoen kaoela, noe geus dongkap ka
poepoes? Kitoe deui para nabi geus da-
rongkap ka poepoes. Sampejan teh nga-
54 djadikeun diri sampejan naon? 'Walonan
Jesoes: Lamoen kami ngahormat sora-
ngan, eta kahormatan kami teh tjoe-
mah pisan; ari noe maparin kahormatan
ka kami, nja Ama kami, anoe koe mara-
55 neh disarĕboet Allah maneh. 'Maraneh
teh hanteu njaho ka andjeunna; tatapi
ari kami mah njaho ka andjeunna; saoe-
pama kami njĕboet jen teu njaho ka
andjeunna, tangtoe saroewa djeung ma-
raneh, djadi pangbohongan; satĕgĕsna
kami njaho ka andjeunna, sarta nĕtĕp-
56 keun pangandikana. 'Ari Ibrahim, ka-
roehoen maraneh, [q] soeka manahna sarta
hojongeun ningali ka poëan kami; dĕmi
koe andjeunna koengsi katingali, sarta
57 boengaheun pisan. 'Toeloej oerang Ja-
hoedi ngomong ka Jesoes: Sampejan teh
geuning tatjan oemoer lima poeloeh ta-
oen; naha geus ningali ka Ibrahim?
58 'Lahiran Jesoes ka darinja: Satĕmĕn-
tĕmĕnna, kami ngalahir ka maraneh:
[r] samemehna aja Ibrahim, kami teh
59 geus aja.' Geus kitoe [s] pada njokot batoe,
dek dibaledogkeun ka Jesoes. Dĕmi Je-
soes teh njoempoet, ladjĕng ka loewar
tina kabah, [t] bari njĕla ka maraneha-
nana; toeloej bae ngaliwat.

*a* Gal. 5:1. *b* Mat. 3:9. *c* Roem 6:20; 2 Petr. 2:19. *d* Roem 8:2. *e* p. 7:19. *f* Jĕs. 57:3. *g* p. 16:27. *h* 1 Joh. 3:8. *i* 1 Moesa 3. *j* 2 Petr. 2:4. *k* p. 10:27; 18:37; 1 Joh. 4:6. *l* p. 7:20. *m* p. 7:18. *n* p. 5:24; 11:25. *o* Mat. 16:28. *p* p. 4:12. *q* Ibr. 11:23. *r* p. 1:1, 3. *s* p. 10:31. *t* Loek. 4:30.

## PASAL 9.

Ari mangsa Jesoes ngaliwat, ningali
hidji djalma noe mĕrĕm bawa nga-
2 djadi. 'Toeloej moerid-moerid naros ka
Jesoes, kijeu pioendjoekna: Noen Rabi!
[a] anoe mana geus migawe dosa, eta
djalma atawa kolotna, noe matak mane-

3 hanana mĕrĕm bawa ngadjadi? 'Walo-
nan Jesoes: Lain boga dosa manehanana
sorangan, kolotna ge lain; [b] ngan soe-
paja padamĕlan Allah diboektikeun ka
4 dinja. 'Kami teh [c] koedoe milampah pa-
damĕlan eta noe geus miwarang kami,
meungpeung beurang keneh; ĕngke mah
peuting, didinja euweuh noe bisa barang-
5 gawe. 'Salilana kami aja di doenya,
6 [d] kami teh damar doenya. 'Sanggeus
ngalahirkeun kitoe, [e] Jesoes ladjĕng nga-
loedah kana taneuh; eta loedah dianggo
ngadamĕl leutak, seug leutak teh dipo-
7 pokkeun ka mata noe mĕrĕm teja, 'bari
ngalahir ka dinja: Geura bral, sibeu-
ngeut di pamandian Siloam (tĕgĕsna ari
disalin basana: dipiwarang). Geus kitoe
eta djalma bral leumpang, toeloej si-
beungeut, ana datang deui geus nendjo.
8 'Ari tatangga-tatanggana djeung sakoer
noe geus narendjo ti tadina jen maneha-
nana mĕrĕm, pok ngaromong: [f] Naha
9 lain eta noe dijoek bĕrmaen teja? 'Tjĕk
noe sedjen: Ĕnja geuning. Tjĕk noe
sedjen deui: Eta mah sakaroepa bae
djeung noe mĕrĕm. Ari tjĕk djinisna: Nja
10 koela pisan. 'Tidinja pada ngomong ka
manehanana: Koemaha panon maneh
11 noe matak datang ka beunta? 'Ana nga-
djawab, kijeu omongna: Aja djalma, djĕ-
nĕnganana Jesoes, ngadamĕl leutak, la-
djĕng mopokan ka mata koela, bari
ngalahir ka koela: Geura bral leumpang
ka pamandian Siloam, toeloej sibeu-
ngeut. Geus kitoe koela teh bral leum-
pang, heug sibeungeut, braj bae toeloej
12 nendjo. 'Tidinja ngaromong deui ka ma-
nehanana: Di mana eta teh? Ari dja-
wabna: Doeka, teu njaho.

*a* Loek. 13 : 2. *b* p. 11 : 4. *c* p. 5 : 17, 19. *d* p. 8 : 12. *e* Mark. 8 : 23. *f* Lal. 3 : 10.

13 Geus kitoe koe djalma-djalma teh
[a] dibawa ka ahli-ahli parisi, nja eta noe
14 tadina mĕrĕm teja. 'Ari harita [b] poë
sabat, keur mangsa Jesoes ngadamĕl
leutak, sarta ngabeuntakeun panonna.
15 'Dĕmi ahli-ahli parisi ge nja kitoe deui
pada mariksa ka manehanana, koemaha
sababna mana bisa ngadeuleu. Ari piha-
toerna ka darinja: Koe andjeunna panon
koering diteundeunan leutak, toeloej
koering teh sibeungeut, ajeuna mah nen-
16 djo. 'Tidinja ahli parisi noe sawareh
ngomong: Eta djalma lain piwarangan
Allah, karana teu nĕtĕpkeun poë sabat.
Tjarek noe sawareh deui: Naha djalma
doraka karah bisa migawe tanda-tanda
noe kitoe? [c] Toeloej parĕboet omongan.
17 'Geus kitoe ngaromong deui ka noe mĕ-
rĕm teh: Tjik, maneh koemaha nja ngo-
mongkeun eta djalma, pedah geus nga-
beuntakeun panon maneh? Ari pihatoer-
18 na: [d] Eta teh geus tangtos nabi. 'Dĕmi
oerang Jahoedi teh teu pĕrtjajaeun eta
djalma jen tadina mĕrĕm, datang ka bisa
nendjo, tĕpi ka njĕloekan kolot djalma
19 noe datang ka bisa nendjo teja. 'Toeloej
pada mariksa ka darinja, kijeu omongna:
Nja eta anak maraneh, noe disĕboet-
keun koe maraneh jen mĕrĕm bawa nga-
djadi teja? Koemaha noe matak ajeuna
20 bisa ngadeuleu? 'Ngawangsoel kolotna,
kijeu pokna: Soemoehoen, koering sidik
pisan, jen eta teh anak koering, kitoe
21 deui mĕrĕmna bawa ngadjadi; 'doepi
ajeuna noe mawi bisa ngadeuleu, eta
mah koering teu tĕrang; kitoe deui anoe
ngabeuntakeun panonna, koering teh
teu tĕrang. Soemangga pariksa bae dji-
nisna, da geus aja oemoerna; tinangtos
22 njarijoskeun dirina koe maneh. 'Ari eta
kolotna noe matak ngomong kitoe, [e] koe
bawaning sarijeuneun koe oerang Ja-
hoedi; karana oerang Jahoedi geus rĕ-
rĕmpoegan djeung batoer-batoer, oepa-
ma aja noe ngakoekeun Kristoes ka Je-
soes, [f] dek ditoendoeng ti djĕro masigit.
23 'Nja kitoe noe matak kolotna ngaro-
mong: Geus aja oemoerna; soemangga
24 pariksa bae ka djinisna. 'Geus kitoe
oerang Jahoedi kadoewa-kalina njĕloe-
kan djalma noe tadina mĕrĕm teja, sarta
ngaromong ka manehanana: [g] Geura
njanggakeun hormat ka Allah; kami teh
25 pada njaho, jen eta djalma doraka. 'Ari
wangsoelanana: Eta koering teu tĕrang
doraka-hanteuna mah; kana hidji pĕr-
kara mah njaho, nja eta tadina koering
26 mĕrĕm, ari dangĕt ajeuna nendjo. 'Toe-
loej ngaromong deui ka dinja: Maneh
teh dikoemahakeun koe eta djalma?
Koemaha pĕtana ngabeuntakeunana pa-
27 non maneh? 'Wangsoelanana: Ongkoh
koering ĕnggeus moepoelihan, ari koe
aradjĕngan hanteu didangoekeun. Naha
hojong ngadangoe sakali deui? Aradjĕ-
ngan teh naha hojong asoep djadi moe-
28 ridna? 'Seug pada njarekan ka eta djalma,

ari omongna: Nja sija moeridna; ari
29 kami mah moerid nabi Moesa. 'Kami
pada njaho, jen Allah geus ngandika ka
Moesa; tatapi [h] ari eta mah kami teu
30 njaho ti mana asalna. 'Ngawangsoel
djalma teh, kijeu pihatoerna ka darinja:
Eta pĕrkawis heran katjida, jen aradjĕ-
ngan teu oeninga ti mana asalna, malah
geus ngabeuntakeun panon koering!
31 'Oerang teh geus pada njaho, [i] Allah
moal ngamakboel ka noe doraka; na-
nging lamoen aja djalma noe ibadah,
sarĕng ngestokeun ka pangĕrsakeunana,
32 nja eta koe Allah dimakboel. 'Saoemoer
doenya tatjan aja noe ngadenge, jen aja
noe ngabeuntakeun panon djalma noe
33 mĕrĕm bawa ngadjadi. 'Oepama eta teh
lain piwarangan Allah mah, moal bisa
34 midamĕl kitoe-kijeu. 'Seug pada ngadja-
wab, kijeu omongna ka eta djalma: Sija
teh keur didjoeroekeun woengkoel ma-
wa dosa, ari sija teh naha dek mamata-
han ka kami? Toeloej manehanana di-
djarongklokkeun. *a* p. 7:32, 45; 11:46.
*b* p. 5:9. *c* p. 7:43. *d* p. 4:19; 6:14. *e* p. 7:13.
*f* p. 12:42; 16:2. *g* Jos. 7:19. *h* p. 7:27; 8:14.
*i* Aj. 35:13; Sil. 15:8, 29.

35 Sanggeusing kitoe Jesoes ngadangoe
warta, jen eta djalma didjongklokkeun.
Mangsa kasondong, ladjĕng ngalahir ka
dinja: [a] Koemaha maneh teh pĕrtjaja
36 ka Poetra Allah? 'Ngawangsoel eta
djalma, kijeu wangsoelanana: Noen
Goesti! saha teja eta teh, soepaja sim-
37 koering pĕrtjaja ka andjeunna? 'Lahiran
Jesoes ka dinja: Ongkoh koe maneh geus
katendjo; malah [b] noe ajeuna keur sasa-
38 oeran djeung maneh, nja eta. 'Ari oen-
djoekanana: Noen Goesti! simkoering
teh pĕrtjaja pisan. Seug toeloej soedjoed
39 ka Jesoes. 'Ladjĕng Jesoes ngalahir:
Kami teh noe matak datang ka doenya,
keur ngahoekoem; [c] soepaja sakoer noe
teu nendjo sina djadi nendjo, kitoe deui
40 noe nendjo sina djadi mĕrĕm. 'Ari eta
pilahir kadenge koe sawareh ahli parisi,
noe keur ngadeuheusan; toeloej aroen-
djoekan: Ari kaoela koemaha mĕrĕm
41 oge? 'Lahiran Jesoes ka darinja: [d] Oepa-
ma ĕnja mah maraneh mĕrĕm, moal
boga dosa; dĕmi ajeuna tjĕk maraneh:
Aing nendjo; noe matak djadi tĕtĕp dosa
maraneh. *a* p. 6:40. *b* p. 4:26. *c* Mat. 13:11, 13.
*d* p. 15:22.

## PASAL 10.

Satĕmĕn-tĕmĕnna, kami ngalahir ka
maraneh: saha-saha noe asoep ka kan-
dang domba lain ti pantona, asoepna teh
naek ti ĕnggon noe sedjen, nja eta paling
2 sarta toekang maehan. 'Ari noe asoep
tina panto mah, nja eta pangangon
3 domba. 'Eta dipangboekakeun koe toe-
kang ngadjaga panto; ari [a] domba teh
ngadarengekeun kana sowarana, sarta
[b] njĕloekan dombana kana hidji-hidji
4 ngaranna, bari dikĕntjarkeun. 'Dĕmi
geus ngĕntjarkeun dombana, toeloej
leumpang ti heulaeunana, sarta domba
teh naloetoerkeun, tina sabab hidĕng
5 kana sowarana. 'Ari ka noe sedjen mah
moal daekeun noetoerkeun, anggoer la-
loempatan, koe tina teu-hidĕngna ka
6 sowara noe sedjen-sedjen. 'Eta misil koe
Jesoes dilahirkeun ka djalma-djalma
teja, tatapi teu ngahartieun kana pilara-
peunana anoe dilahirkeun teh.
*a* p. 18:37. *b* Jĕs. 43:1.

7 Geus kitoe Jesoes ngalahir deui ka
darinja: Satĕmĕn-tĕmĕnna, kami ngala-
hir ka maraneh: Nja eta kami panto
8 domba teh. 'Sakabehna noe geus datang
ti heulaeun kami, nja eta paling sarta
toekang maehan; tatapi [a] ari domba
9 mah teu ngadarengeeun ka dinja. 'Kami
teh nja panto teja; lamoen aja noe asoep
[b] lantaran kami, eta tangtoe salamĕt;
sarta bakal asoep-kaloewar, djeung pi-
10 manggiheun pangangonan. 'Pangdatang-
na paling, taja deui ngan soepaja ma-
ling, djeung meuntjit, sarta ngaroeksak
bae; ari pangdatang kami mah, soepaja
mareunang hiroep sarta kadjĕmbaran.
11 'Nja kami [c] pangangon noe hade teh;
ari pangangon noe hade teja nalangan
12 pati ka domba-domba. 'Tatapi noe boe-
boeroeh ngangon mah, anoe lain pa-
ngangon, noe teu kalomaän koe domba-
domba, beh nendjo kĕroed datang, seug
ditinggalkeun domba teh bari loempat;
geus kitoe kĕroedna ngarontok domba,
13 sarta dipabalĕntjarkeun. 'Ari noe boe-
boeroeh teh loempat, pedah boeboeroeh,
teu boga kamĕlang ka eta domba-domba.
14 'Nja kami pangangon noe hade teh,
sarta [d] njaho ka anoe kami, kitoe deui
15 dikanjarahokeun koe anoe kami, 'sa-
pĕrti [e] Rama oeningaeun ka kami,

djeung kami nganjahokeun ka Rama.
Sarta [f] kami nalangan pati ka domba teh.
16 'Kami boga deui domba noe sedjen, noe
teu kaäsoep kana kandang ijeu; eta oge
koe kami koedoe digiringkeun deui, sarta
bakal ngadarengekeun kana sowara ka-
mi; tidinja [g] djadi sagoendoek, ari pa-
17 ngangonna hidji bae. 'Kitoe noe matak
Rama mikaäsih ka kami, sabab [h] kami
noenda pati, soepaja koe kami ditjokot
18 deui. 'Euweuh noe ngarĕboet pati kami
teh; [i] istoening ditoendana koe kami
karĕp sorangan. Kami teh boga kawasa
noenda eta pati, nja kitoe keneh boga
kawasa njokotna deui. Kitoe timbalan,
noe koe kami geus katampa ti Ama.

*a* Jĕr. 23 : 2; Mat. 9 : 36. *b* p. 14 : 6. *c* Djab. 23; Jĕs. 40 : 11; Jĕh. 34 : 23. *d* 2 Tim. 2 : 19. *e* Mat. 11 : 27; p. 7 : 29. *f* p. 6 : 51. *g* Djak. 14 : 9. *h* Jĕs. 53 : 10. *i* Loek. 23 : 46.

19 Tidinja oerang Jahoedi teh [a] djadi
parĕboet omongan deui koe tina pilahir
20 teja. 'Loba noe ngaromong: [b] Eta djalma
kaäsoepan setan, djeung sasar; naha ma-
21 raneh ngadenge ka dinja? 'Ari omongan
noe sedjen: Eta mah lain kasaoeran noe
kasoeroepan; naha [c] ari setan karah bisa
ngabeuntakeun panon noe mĕrĕm?

*a* p. 9 : 16. *b* p. 7 : 20. *c* Djab. 146 : 8.

22 Dĕmi geus kitoe pesta ngomean ka-
bah di Jĕroesalem; mangsa harita oe-
23 soem tiris. 'Ari Jesoes angkat-angkatan
di djĕro kabah, [a] dina emper Soeleman.
24 'Tidinja [b] oerang Jahoedi pada ngaling-
koeng ka Jesoes, sarta oendjoekan ka
andjeunna kijeu: Sabaraha pililaeunana
sampejan teh nja ngĕsĕlkeun pikir ka-
oela? Lamoen ĕnja sampejan Kristoes,
25 gĕblaskeun bae ka kaoela! 'Walonan
Jesoes ka dinja: Ĕnggeus dilahirkeun
koe kami ka maraneh, dĕmi maraneh
teu pĕrtjaja. [c] Ari padamĕlan, anoe di-
pilampah koe kami koe padjĕnĕngan
Ama kami, nja eta noe djadi saksi ka-
26 mi. 'Tatapi maraneh teu pĕrtjaja, [d] sa-
bab maraneh teu kaäsoep domba kami,
sakoemaha noe geus dilahirkeun koe
27 kami ka maraneh. 'Ari [e] domba kami
ngadengekeun kana sowara kami, sarta
kami njaho ka darinja, djeung pada
28 anoet ka kami. 'Sarta [f] koe kami pada
dibere hiroep noe langgĕng, djeung moal
leungit salalanggĕngna; kitoe deui moal
aja noe pingarĕboeteun eta domba tina
29 leungeun kami. 'Ari Ama kami, noe geus
maparinkeun eta ka kami, langkoeng
pisan ti batan sakabehna; sarta moal
aja noe bisa ngarĕboet eta domba tina
30 panangan Ama kami. 'Ari kami reu-
31 djeung Ama [g] nja hidji keneh. 'Geus
kitoe oerang Jahoedi teh [h] njarokotan
deui batoe, dek maledogan ka Jesoes.
32 'Lahiran Jesoes ka darinja: Kami geus
ngaboektikeun ka maraneh reja pisan
padamĕlan Ama kami noe araheng; pa-
damĕlan anoe mana teja noe matak ma-
33 raneh maledogan ka kami? 'Ngawang-
soel oerang Jahoedi teh, kijeu pokna:
Kaoela noe matak maledog ka sampejan,
lain koe tina pagawean noe hade, ngan
koe sabab ngagorengkeun ka Allah; ki-
toe deui [i] sabab sampejan, sasama ma-
noesa teh, ngadjadikeun maneh Allah.
34 'Walonan Jesoes ka dinja: Lain geus
dioengĕlkeun dina toret maraneh kijeu:
[j] Kami geus ngandika: Maraneh teh para
35 allah? 'Lamoen ngangarankeun para al-
lah ka noe didaratangan pangandika
Allah mah, sarta ari Kitab teu beunang
36 dirobahkeun, 'naha maraneh ngomong
ka noe geus disoetjikeun koe Rama sarta
dipiwarang ka doenya, jen: Sampejan
ngagorengkeun ka Allah, pedah kami
ngalahir, jen [k] kami teh Poetra Allah?
37 'Oepama kami teu milampah [l] pada-
mĕlan Ama kami, montong pĕrtjaja ka
38 kami; 'sabalikna, lamoen ĕnja koe kami
dipilampah, ari maraneh teu pĕrtjaja
ka kami mah, geura pĕrtjaja kana pa-
damĕlanana; soepaja maraneh datang
ka nganjahokeun djeung pĕrtjaja, [m] jen
Rama teh aja di djĕro kami, kitoe deui
39 kami aja di djĕro Rama. 'Tidinja pada
nejangan deui djalan keur pinangkĕpeun
ka Jesoes, [n] tatapi Jesoes teh lesot tina
leungeunna.

*a* Lal. 3 : 11. *b* p. 8 : 25. *c* p. 5 : 36. *d* p. 8 : 45. *e* p. 8 : 47. *f* p. 6 : 39; 17 : 2. *g* p. 5 : 23; 14 : 9. *h* p. 8 : 59. *i* p. 5 : 18. *j* Djab. 82 : 6. *k* p. 5 : 17—20. *l* p. 15 : 24. *m* p. 14 : 10, 11. *n* p. 8 : 59.

40 Geus kitoe angkat deui ka peuntaseun
tji Jordan, ka ĕnggon [a] oeroet Johannes
asal ngabanjoean; ladjĕng linggih di di-
41 nja. 'Sarta loba pisan noe ngadareuheu-
san, omongna: Ari Johannes mah teu
midamĕl tanda; tatapi sakoer noe di-
lahirkeun koe Johannes tina pĕrkara
42 Jesoes teja, eta kabeh saestoena. 'Sarta
[b] loba pisan di dinja noe pĕrtjaja ka
andjeunna.

*a* p. 1 : 28. *b* p. 7 : 31.

## PASAL 11.

Aja djalma noe teu damang, Lasaroes
di Bet-Ania, nja eta [a] desa Maria djeung
2 saderekna Marta teja. 'Ari Maria, [b] nja
eta noe ngalisahan ka Goesti koe mi-
njak seungit, bari disoesoetan dampalna
koe ramboetna teja; eta saderekna La-
3 saroes keur teu damang. 'Geus kitoe
noe doewa saderekna ngadjoeroengkeun
ka Jesoes, ngoeninga: Noen Goesti! anoe
dipikaäsih koe andjeun teja ajeuna keur
4 gĕring. 'Barang Jesoes ngadangoe kitoe,
ladjĕng ngalahir: Eta kasakit moal ma-
tak maot, [c] malah matak ngamoeljakeun
ka Allah, soepaja Poetra Allah dimoel-
5 jakeun koe lantaran eta. 'Dĕmi Jesoes
asiheun ka Marta, djeung ka saderekna
6 istri, sarta ka Lasaroes. 'Sanggeusna
kadangoe jen Lasaroes teu damang, Je-
soes ladjĕng linggih keneh doewa poë
7 [d] di ĕnggon noe ditjalikan. 'Ari geus
kitoe, ladjĕng ngalahir ka moerid-moe-
rid: Hajoe, oerang leumpang deui ka
8 Joedea! 'Pioendjoek moerid ka Jesoes:
Noen Rabi! anjar keneh [e] oerang Ja-
hoedi dek maledog ka andjeun; naha
9 andjeun rek angkat deui ka ditoe? 'Wa-
lonan Jesoes: [f] Di djĕro sapoë teh lain
doewa wĕlas djam? Lamoen aja noe
njaba ti beurang, moal solog-santog, sa-
10 bab nendjo tjaäng doenya. 'Tatapi la-
moen aja noe njaba ti peuting mah,
tangtoe solog-santog, sabab tjaäng teh
11 teu aja di djĕro manehanana. 'Nja kitoe
pilahirna; ladjĕng ngalahir deui ka moe-
rid-moerid: Lasaroes, sobat oerang, [g] keur
sare; tatapi kami rek indit, dek dihoe-
12 dangkeun. 'Ari pioendjoek moerid-moe-
rid: Noen Goesti! oepantĕn sare mah,
13 tinangtos bakal damang. 'Tatapi Jesoes
tadi ngalahirkeun maotna; ari panjana
moerid-moerid, anoe dilahirkeun teh sare
14 ĕnja. 'Ladjĕng Jesoes ngalahir ka moe-
rid sagĕblasna bae: Lasaroes geus maot;
15 'sarta kami boengah tina sabab mara-
neh, pedah tadina kami hanteu aja di
dinja, soepaja maraneh pĕrtjaja; ari
16 ajeuna, hajoe oerang nejang. 'Tidinja [h]
Tomas, noe katĕlah Didimoes, pok ngo-
mong ka batoer-batoer moerid: Hajoe,
oerang ge indit, soepaja oerang baba-
rĕngan maot djeung Goesti.

*a* Loek. 10 : 38, 39. *b* p. 12 : 3. *c* p. 9 : 3. *d* p. 10 : 40.
*e* p. 10 : 31. *f* p. 9 : 4. *g* Mat. 9 : 24. *h* p. 20 : 24.

17 Mangsa Jesoes soemping, eta kason-
dong ngalondjor dina koeboeran, geus
18 opat poë lilana. 'Dĕmi Bet-Ania teh deu-
keut ka Jĕroesalem, djaoehna antara
19 lima wĕlas [a] istadi. 'Djeung reja pisan
oerang Jahoedi anoe daratang ka Marta
djeung ka Maria, sĕdja dek ngalilipoer
20 pedah katinggal koe saderekna. 'Geus
kitoe [b] Marta, barang ngareungeu Je-
soes rek soemping, seug mapagkeun;
tatapi Maria mah tonggoj bae tjalik di
21 djĕro imah. 'Tidinja Marta oendjoekan
ka Jesoes: Noen Goesti! oepami andjeun
tadina linggih di dijeu, doeloer simkoe-
22 ring moal waka maot. 'Tatapi ajeuna
ge simkoering nangtoskeun pisan, sanis-
kantĕn anoe bade ditĕda koe andjeun
ka Allah, tanwande koe Allah dipasih-
23 keun ka andjeun. 'Lahiran Jesoes ka
Marta: Doeloer maneh teh bakal hoe-
24 dang deui. 'Ari pioendjoek Marta: Sim-
koering tĕrang pisan, [c] jen bade hoe-
dang dina kijamat, poë panganggeusan.
25 'Lahiran Jesoes: [d] Nja kami noe djadi
kijamat djeung hiroep teh; saha-saha
noe pĕrtjaja ka kami, tangtoe hiroep,
26 sanadjan geus paeh oge. 'Kitoe deui [e]
oenggal-oenggal djalma noe hiroep, sarta
pĕrtjaja ka kami, moal paeh salalang-
gĕngna. Koemaha maneh pĕrtjaja eta
27 teh? 'Ari pioendjoekna ka Jesoes: Noen
Goesti! soemoehoen, [f] simkoering pĕr-
tjaja pisan, jen andjeun teh Kristoes,
Poetra Allah, [g] anoe bade soemping ka
28 doenya teja. 'Sanggeusing mioendjoek
kitoe, toeloej leumpang, ngala Maria
saderekna, sarta ririkipan, ari pokna:
Goeroe teh geus aja di ditoe, maneh
29 disaoer. 'Dĕmi eta, barang ngareungeu,
ngageuwat bae indit, ngadeuheusan ka
30 Jesoes. 'Ari Jesoes tatjan lĕbĕt ka desa
teh, aja keneh dina ĕnggon Marta nĕ-
31 pangan ka andjeunna teja. 'Geus kitoe
oerang Jahoedi, anoe reureudjeungan
djeung Maria di djĕro imah, nja eta
noe ngalilipoer teja, barang narendjo
Maria ngageuwat indit ka loewar, toe-
loej pada noetoerkeun, bari ngaromong:
Eta teh angkat ka astana, hajangeun
32 nangis di dinja. 'Barang dongkap Maria
ka ĕnggon noe keur dilinggihan koe Je-
soes, sarta katendjo andjeunna teh, toe-
loej brĕk mĕndĕk kana dampalna, bari
oendjoekan: Noen Goesti! oepami an-

djeun tadina linggih di dijeu, doeloer
33 simkoering moal waka maot. 'Dĕmi Je-
soes, mangsa ningali Maria nangis, nja
kitoe deui oerang Jahoedi anoe miloe
daratang teja pada tjeurik, ladjĕng ka-
langkoeng nja hawatoseun di djĕro soek-
34 mana, sarta ngĕrik pisan manahna; 'ari
lahirna: Di mana diroewangna koe ma-
raneh? Ari oendjoekanana: Noen Goesti!
35 soemangga ka dijeu tingalian. 'Ladjĕng
36 [h] Jesoes rambisak tji-sotjana. 'Pok nga-
romong oerang Jahoedi: Geura djareu-
eung, aja sakitoe asiheunana ka dinja!
37 'Ari noe sawareh ngaromong: Naha eta
[i] noe ngabeuntakeun panon noe mĕrĕm
teja, karah teu bisaeun mapalangan paeh
38 ka eta djalma? 'Dĕmi Jesoes kahoedang
deui hawatos di djĕro manahna, ladjĕng
dongkap ka astana; ari astana teja goe-
ha, sarta beunang noetoepan koe hidji
39 batoe. 'Ngalahir Jesoes: Eta batoe geura
singkirkeun! Ari Marta, saderek noe
maot teja, seug oendjoekan: Noen Goesti!
ajeuna eta geus baoe, karana geus meu-
40 nang opat poë lamina. 'Lahiran Jesoes
ka Marta: Naha kami lain geus nga-
lahir ka maneh, jen maneh lamoen pĕr-
tjaja bakal nendjo kamoeljaän Allah?
41 'Tidinja batoena koe djalma teh dising-
kirkeun tina ĕnggon noe maot teja. Geus
kitoe Jesoes [j] ningali ka loehoer, bari
oendjoekan: Noen Ama! simkoering moe-
dji soekoer, doemeh geus dikaboelkeun
42 nja panĕda simkoering. 'Sarĕng simkoe-
ring geus tĕrang, jen Ama hanteu loe-
wang ngaboelkeun ka panĕda simkoe-
ring; nanging [k] tina sabab djalma-djalma
noe koempoel ngarijoeng, noe mawi sim-
koering geus mioendjoek kitoe, soepaja
pada pĕrtjaja, jen Ama noe geus miwa-
43 rang simkoering. 'Sanggeusna ngoen-
djoekkeun kitoe, [l] ladjĕng Jesoes ngala-
hir sarta bĕdas pisan gĕntrana, kijeu:
44 Eh Lasaroes! geura ka loewar. 'Toe-
loej noe maot teh ka loewar, ari leu-
ngeun djeung soekoena dibeungkeut ke-
neh koe boëh majit, sarta rarajna beu-
nang moengkoes keneh [m] koe salĕmpaj.
Ngalahir Jesoes ka djalma-djalma teja:
Geura laänan, soepaja bisa leumpang!

*a* p. 6 : 19. *b* Loek. 10 : 39, 40. *c* Lal. 24 : 15. *d* p. 5 : 26; 6 : 40, 54. *e* p. 8 : 51. *f* p. 6 : 69. *g* Mat. 11 : 3. *h* Loek. 19 : 41. *i* p. 9 : 6. *j* p. 17 : 1. *k* p 12 : 30. *l* p. 5 : 25. *m* p. 20 : 7.

45 Tidinja [a] loba pisan tina lĕbah oerang
Jahoedi, anoe geus daratang ka Maria
teh, sarta narendjo ka noe didamĕl koe
Jesoes teja, toeloej pĕrtjaja ka andjeun-
46 na. 'Tatapi noe sawareh deui mah la-
leumpang [b] ka ahli parisi, toeloej mo-
pojankeun noe didamĕl koe Jesoes teja.

*a* p. 7 : 31. *b* p. 9 : 13.

47 Geus kitoe para panghoeloe agoeng
djeung ahli-ahli parisi ngoempoelkeun
rad; geus koempoel, kijeu salaoerna:
[a] Koemaha oerang nja pipĕtaeunana?
karana eta djalma teh reja migawena
48 tanda.'Lamoen koe oerang diantĕp kitoe,[b]
tangtoe sakabehna ge pĕrtjaja ka dinja;
geus kitoe oerang Roem bakal daratang
sarta ngarĕboet nagara djeung bangsa
49 oerang. 'Aja hidji djalma, rad keneh,
ngaranna [c] Kajapas, dina taoen harita
djĕnĕng panghoeloe agoeng, pok miha-
toer ka papada rad: Sampejan teh teu
50 aroeninga naon-naon; 'sarta teu ngeling-
keun, [d] leuwih hade ka diri oerang, paeh
djalma sahidji ngagantian bangsa, ti ba-
51 tan tjilaka sabangsa kabeh mah. 'Pang-
mihatoerna sakitoe Kajapas teh, lain
pahamna sorangan; ari dina taoen ha-
rita eta djĕnĕng panghoeloe agoeng, noe
matak ngawĕdjangkeun,jen Jesoes bakal
52 maot ngagantian ka bangsa; 'sarta lain
woengkoel ka eta bangsa bae, malah-
malah [e] soepaja poetra Allah anoe pa-
balĕntjar koe andjeunna dikoempoelkeun
53 djadi hidji. 'Tina poë harita [f] eta rĕ-
rĕmpoegan djeung batoer-batoer, dek
maehan ka Jesoes.

*a* Loek. 16 : 31. *b* p. 12 : 19. *c* Loek. 3 : 2. *d* p. 18 : 14. *e* p. 10 : 16. *f* Mat. 21 : 38.

54 Tidinja Jesoes hanteu angkat-angka-
tan deui katara di pĕlĕbah oerang Ja-
hoedi; ladjĕng bae djĕngkar ti dinja ka
tanah noe deukeut ka tĕgal lĕga, ka
nagara noe ngaran Epraim; toeloej ling-
gih di dinja reudjeung moerid-moeridna.
55 'Ari [a] paska oerang Jahoedi geus deu-
keut, sarta loba djalma ti tanah eta
noe laleumpang ka Jĕroesalem, same-
mehna paska, sĕdja dek ngabĕrĕsihan
56 dirina. 'Geus kitoe [b] pada nejangan Je-
soes, sarta ngaromong djeung batoer-
batoerna, keur narangtoeng di kabah,
kijeu pokna: Koemaha ari pamikir, eta
57 teh moal pidatangeun kana pesta? 'Dĕmi
para panghoeloe agoeng djeung ahli-ahli

parisi [c] geus marentahkeun, oepama aja
noe njaho ka ĕnggon Jesoes, eta koedoe
ngoeninga, soepaja beunang ditangkĕp.
*a* p. 6 : 4. *b* p. 7 : 11. *c* p. 9 : 22.

## PASAL 12.

Kari gĕnĕp poë deui ka paska teh,
Jesoes soemping [a] ka Bet-Ania; di dinja
aja Lasaroes, noe geus maot, anoe dihoe-
dangkeun koe Jesoes tina paehna teja.
2 'Dĕmi di dinja aja noe hadjat ti peuting,
ngahormatan ka Jesoes; [b] Marta noe
ngalalajanan, ari Lasaroes miloe djeung
3 noe ngarijoeng sarĕng Jesoes. 'Geus ki-
toe Maria njandak sapon minjak nar-
does noe toelen, sarta gĕde pisan har-
gana; seug ngaminjakan ka dampal Je-
soes, [c] bari disoesoetan dampalna koe
ramboetna; dĕmi eta imah mabĕk koe
4 seungitna minjak teja. 'Toeloej ngomong
hidji moeridna, nja eta Joedas anak Si-
mon, Iskariot teja, [d] anoe bakal nga-
5 hijanat ka Jesoes: 'Koe naon eta mi-
njak teu didjoewal harga tiloe ratoes di-
nar, seug toeloej disidĕkahkeun ka noe
6 marariskin? 'Pangomongna kitoe, lain
sabab karoenjaeun ka noe marariskin;
ngan sabab manehanana toekang ma-
ling, sarta [e] mamawa kantong, djeung
7 ngampihan anoe dibaktikeun. 'Ari lahi-
ran Jesoes: Ingkeun, oelah diopenan;
eta beunang ngampihan manehanana
8 keur poëan kami diroewang. 'Karana
noe mariskin teh salalawasna aja reu-
djeung maraneh; tatapi ari koe kami
mah maraneh moal direudjeungan sala-
lawasna. *a* Mat. 26 : 6; p. 11 : 1, 43. *b* Loek. 10 : 40.
*c* Loek. 7 : 38. *d* p. 6 : 71. *e* p. 13 : 29.

9 Geus kitoe katangen koe oerang Ja-
hoedi loba katjida, jen Jesoes keur ling-
gih di dinja; toeloej daratang, lain tina
sabab Jesoes woengkoel, bari hajangeun
narendjo ka Lasaroes, [a] anoe dihoedang-
10 keun koe Jesoes tina maotna teja. 'Dĕmi
[b] para panghoeloe agoeng rĕrĕmpoegan,
11 dek maehan ka Lasaroes ongkoh. 'Ka-
rana [c] tina sabab Lasaroes reja pisan
oerang Jahoedi anoe nejang, sarta toe-
loej pĕrtjaja ka Jesoes. *a* p. 11 : 44.
*b* p. 11 : 47. *c* p. 11 : 45.

12 Ari isoekna [a] loba pisan djalma noe
geus daratang kana [b] eta pesta, mangsa
ngadarenge Jesoes rek soemping ka Jĕ-
13 roesalem, 'toeloej ngabarĕtot palapah-
palapah korma, geus kitoe boedal ma-
rapagkeun ka Jesoes, sarta pada soerak:
Hosanna! [c] Sing salamĕt anoe soemping
koe padjĕnĕngan Pangeran, Radja Israil!
14 'Ladjĕng Jesoes mĕndakan [d] hidji kalde
ngora, seug dititihan; sakoemaha noe
geus dioengĕlkeun dina Kitab kijeu:
15 'Maneh oelah sijeun-sijeun, eh anak Sion!
masing njaho, Radja maneh rek datang,
16 toenggang anak kalde bikang. 'Ari eta
dina mimitina teu kahartieun koe moe-
rid-moeridna; tatapi mangsa Jesoes [e]
geus dimoeljakeun, didinja ras aringĕ-
teun, jen geus disĕratkeun hal andjeunna
kitoe, sarta djalma geus marilampah-
keun ka andjeunna anoe kitoe pĕtana.
17 'Dĕmi djalma-djalma noe ngadjadjap-
keun Jesoes pada njaksian, jen andjeun-
na geus njaoer Lasaroes ka loewar ti
djĕro astana, sarta dihoedangkeun tina
18 maotna. 'Noe matak djalma-djalma teh
marapagkeun ge, sabab ngadarenge jen
19 andjeunna midamĕl eta tanda teja. 'Ti-
dinja ahli parisi ngaromong djeung ba-
toer-batoerna: Na katingali koe saram-
pejan, jen pimaksoedeun sarampejan teu
aja pisan ladjoena? Toeh geuning, [f] sa-
doenya kabeh pada noetoerkeun ka eta
teh. *a* Mat. 21 : 8. *b* p. 11 : 56. *c* Djab. 118 : 26.
*d* Mat. 21 : 2. *e* p. 7 : 39. *f* p. 3 : 26.

20 Dĕmi di pĕlĕbah djalma noe daratang
[a] dek sĕmbahijang dina pesta teja, aja
21 oerang Joenani. 'Eta teh toeloej nja-
lampeurkeun ka Pilipoes, [b] anoe asal ti
Bet-Saida bilangan Galilea, sarta bari
nĕnĕda, kijeu pihatoerna: Noen djoera-
gan! simkoering [c] hajang pisan narendjo
22 ka Jesoes. 'Tidinja Pilipoes indit, seug
poepoelih ka Andreas; ari koe Andreas
reudjeung Pilipoes dioendjoekkeun ka
23 Jesoes. 'Dĕmi Jesoes ngawalon ka dinja,
kijeu lahirna: Geus tĕpi ka waktoena,
[d] jen Poetra manoesa teh dimoeljakeun.
24 'Satĕmĕn-tĕmĕnna, kami ngalahir ka
maraneh: [e] Oepama siki tarigoe hanteu
ragrag dina taneuh sarta teu paeh, tan-
wande tĕtĕp bae sahidji; tatapi lamoen
25 paeh mah, boewahan loba pisan. 'Saha-
saha [f] noe njaäh ka njawana, bakal ka-
leungitan koe njawana; kitoe deui saha-
saha noe iklas ka njawana di ijeu doenya,
eta noe bakal nĕtĕpkeun njawana tĕpi
26 kana hiroep noe langgĕng. 'Lamoen aja
noe dek ngawoela ka kami, eta koedoe

anoet ka kami; sarta [g] di mana kami
nja aja, abdi kami ge nja di dinja pia-
jaeunana. Djeung deui lamoen aja noe
ngawoela ka kami, tangtoe dihormat
27 koe Rama. 'Ajeuna [h] hate kami nga-
lĕpĕr; djeung koemaha kami nja oen-
djoekan? Noen Ama! moegi simkoering
dileupaskeun ti djĕro waktoe ijeu. [i] Na-
nging nja eta sababna noe matak sim-
koering geus datang ka djĕro waktoe
28 ijeu. 'Noen Ama! moegi ngamoeljakeun
padjĕnĕngan Ama. Geus kitoe [j] aja gĕn-
tra ti langit, kijeu: Koe kami ĕnggeus
dimoeljakeun teh, sarta koe kami rek
29 dimoeljakeun deui! 'Dĕmi djalma-djalma
noe nangtoeng di dinja sarta ngadenge,
toeloej ngaromong jeu aja goeloedoeg.
Tjĕk sawareh deui: Aja malaikat nga-
30 lahir ka andjeunna. 'Ngalahir Jesoes,
kijeu lahirna: [k] Lain tina sabab kami
pangajana gĕntra teh, ngan sabab ma-
31 raneh. 'Ajeuna hoekoeman teh ditĕrap-
keunana ka ijeu doenya; [l] kapala ijeu
doenya ajeuna bakal didjongklokkeun
32 ka loewar. 'Djeung deui [m] samangsa
kami geus dika-loehoerkeun ti boemi,
[n] koe kami bakal ditarik sakabehna ka
33 kami. 'Ngalahirkeunana kitoe teh, na-
wiskeun pĕtana maot, anoe bakal kaso-
34 rang koe andjeunna. 'Ngawangsoel djal-
ma-djalma teh ka Jesoes: Simkoering
geus ngaroeping tina toret, [o] jen Kris-
toes teh tĕtĕp salalanggĕngna; na an-
djeun koemaha ngalahir, jen: Poetra
manoesa teh koedoe dika-loehoerkeun?
35 Saha teja eta Poetra manoesa teh? 'La-
hiran Jesoes ka eta djalma: [p] Sakeu-
deung deui waktoe tjaäng teh aja di
maraneh; [q] geura leumpang meungpeung
maraneh boga keneh tjaäng teja, soepaja
oelah kaboeroe koe poëk. Ari noe leum-
pang di noe poëk mah, moal njahoëun noe
36 didjoegdjoeg. 'Meungpeung maraneh boga
keneh tjaäng teja, geura pĕrtjaja kana
eta tjaäng, soepaja maraneh djadi [r] anak
tjaäng. Nja kitoe pilahir Jesoes; ladjĕng
angkat, njoempoet ti eta djalma-djalma.

*a* Lal. 8 : 27. *b* p. 1 : 45. *c* Loek. 19 : 3. *d* p. 13 : 32; 17 : 1. *e* 1 Kor. 15 : 36. *f* Loek. 17 : 33. *g* p. 14 : 3. *h* Mat. 26 : 38. *i* Mark. 14 : 35. *j* Mat. 3 : 17. *k* p. 11 : 42. *l* p. 16 : 11; Kol. 2 : 15. *m* p. 3 : 14; 8 : 28. *n* p. 6 : 44; 11 : 52. *o* Djab. 45 : 7; 72 : 17; Dan. 7 : 14. *p* p. 7 : 33. *q* Jĕr. 13 : 16. *r* Loek. 16 : 8.

37 Sanadjan Jesoes midamĕl tanda sa-
kitoe rejana ge di hareupeun maraneha-
nana, teu pĕrtjajaeun bae ka andjeunna;
38 'soepaja kalaksanakeun pilahir nabi Jĕ-
saja, noe geus dilahirkeun kijeu: [a] Ĕh, Pa-
ngeran! saha noe geus pĕrtjaja ka pa-
ngoewaran simkoering sadaja? sarĕng
ka saha geus boekti panangan Pangeran?
39 'Nja kitoe sababna noe matak teu ba-
risaeun pĕrtjaja, pedah [b] Jĕsaja geus
40 ngalahir deui: 'Koe andjeunna panon
maranehanana geus dilolongkeun, sarta
hatena ditareuaskeun; soepaja oelah na-
rendjo koe panon, djeung oelah ngaharti
koe hate, djeung oelah tarobat, sarta
41 oelah ditjageurkeun koe kami. 'Noe bijeu
teh koe Jĕsaja dilahirkeun [c] keur mangsa
ningali kamoeljaän andjeunna, sarta
42 ngalahirkeun salira andjeunna. 'Sangki-
lang kitoe, [d] tina pĕlĕbah para kapala
ge reja pisan noe pĕrtjajaeun ka Jesoes;
tatapi teu ngarakoekeun, bawaning si-
jeun koe ahli parisi, soepaja oelah di-
43 toendoeng ti djĕro masigit. 'Karana [e] ba-
rogoheun kana kahormatan ti djalma,
ti batan kana kahormatan ti Allah.

*a* Jĕs. 53 : 1. *b* Jĕs. 6 : 9; Mat. 13 : 14. *c* Jĕs. 6 : 1. *d* p. 7 : 48; 9 : 22. *e* p. 5 : 44.

44 Ari Jesoes ngalahir sarta bĕdas, kijeu
lahirna: Saha-saha noe pĕrtjaja ka kami,
[a] lain pĕrtjaja ka kami, ĕnjana mah ka
45 noe miwarang kami. 'Sarta [b] noe nendjo
ka kami, nja nendjo ka noe miwarang
46 kami. 'Kami teh [c] nja damar, geus da-
tang ka doenya, soepaja oenggal-oenggal
djalma noe pĕrtjaja ka kami, oelah tji-
47 tjing di noe poëk. 'Djeung deui lamoen
aja djalma ngadenge ka pilahir kami,
tatapi teu dipĕrtjaja, eta koe kami moal
dihoekoeman; karana [d] kami noe matak
datang, lain dek ngahoekoeman doenya,
ngan soepaja doenya koe kami disala-
48 mĕtkeun. 'Saha-saha [e] noe nampik ka
kami, djeung teu narima ka pilahir ka-
mi, aja noe ngahoekoeman inja; ari pila-
hir, anoe geus dilahirkeun koe kami, nja
eta noe bakal ngahoekoeman ka dinja
49 dina poë panganggeusan. 'Karana [f] kami
ngalahir teja lain karĕp sorangan; ari
Rama, noe miwarang kami, geus mapa-
rin timbalan ka kami, hal noe koedoe
dipilahir, sarta hal noe koedoe diwoe-
50 roekkeun. 'Sarta kami njaho, ari timba-
lan andjeunna teh nja eta hiroep noe
langgĕng. Koe sabab eta, anoe dipilahir
koe kami, nja eta koe kami dilahirkeun

sakoemaha noe koe Rama geus diandi-
kakeun ka kami. *a* p. 5 : 24, 30, 38; 7 : 16.
*b* p. 10 : 30; 14 : 9. *c* p. 8 : 12. *d* p. 3 : 17. *e* p. 3 : 18;
8 : 24. *f* p. 5 : 19; 7 : 16; 8 : 28.

## PASAL 13.

Dĕmi [a] samemeh pesta paska, doemeh
Jesoes waspaoseun [b] ajeuna geus
dongkap ka waktoena bakal ngalih ti
ijeu doenya ka Rama, sakoemaha an-
djeunna geus mikaäsih ka djalma ka-
goenganana, noe araja di doenya, nja
kitoe dipikaäsihna dongkap ka toetoeg-
2 na. 'Mangsa keur dalahar, (sanggeus
[c] Iblis kana hate Joedas anak Simon,
Iskariot teja, ngasoepkeun pikir sina
3 ngahijanat ka Jesoes,) 'doemeh Jesoes
oeningaeun, [d] jen Rama geus maparin-
keun saniskara ka pananganana, kitoe
deui jen andjeunna ka loewar ti Allah,
4 sarta rek moelih ka Allah: 'noenda da-
har, ladjĕng ngadĕg, sarta tjoetjoel-tjoe-
tjoel panganggona; tidinja njandak la-
5 won bodas, dianggo beulitan.'Geus kitoe
njitjikeun tjai kana bokor, ladjĕng nga-
mimitian [e] ngoembah soekoe moerid-
moerid, bari disoesoetan koe lawon
6 bodas, noe dianggo beulitan teja.'Tidinja
dongkap ka Simon Petroes. Ari eta seug
oendjoekan ka Jesoes: Noen Goesti!
koemaha andjeun rek ngoembah soekoe
7 simkoering? 'Ngawalon Jesoes, kijeu la-
hirna ka Petroes: Anoe dipilampah koe
kami, eta maneh ajeuna moal njaho;
tatapi mĕngke ka hareup mah koe ma-
8 neh tangtoe kaharti. 'Ari pioendjoek Pe-
troes: Salalawasna ge koe simkoering
moal dirĕmpagan andjeun ngoembah
soekoe simkoering. Walonan Jesoes ka
dinja: [f] Lamoen maneh koe kami teu
dikoembah, moal kadoeoeman kami.
9 'Pioendjoek Simon Petroes ka Jesoes:
Noen Goesti! oelah soekoe woengkoel,
10 leungeun djeung sirah koedoe oge. 'La-
hiran Jesoes ka dinja: Ari noe geus di-
mandian mah, teu koedoe-koedoe deui
ngan soepaja dikoembah soekoe bae, da
geus bĕrĕsih kabeh. Maraneh teh [g] geus
11 bĕrĕsih, tatapi teu sarereja. 'Karana
[h] Jesoes langkoeng oeninga ka noe ba-
kal ngahijanat ka salira andjeunna; nja
kitoe noe matak ngalahir: Maraneh teu
bĕrĕsih sarereja. *a* p. 12 : 1. *b* p. 8 : 20.
*c* Loek. 22 : 3. *d* p. 3 : 35. *e* Loek. 7 : 44. *f* 1 Kor.
6 : 11. *g* p. 15 : 3. *h* p. 6 : 70, 71.

12 Ari geus parantos ngoembah soekoe
moerid-moerid, sarta geus dianggo deui
panganggona, ladjĕng tjalik, sarta nga-
lahir ka moerid: Koemaha, koe maraneh
kaharti anoe bijeu koe kami dipilampah
13 ka maraneh? 'Ari maraneh njarĕboet-
keun ka kami Goeroe djeung Goesti;
[a] eta bĕnĕr pangnjĕboetkeun maraneh
14 kitoe teh, karana kami nja eta. 'Ari ka-
mi, anoe djadi Goesti sarta Goeroe, geus
ngoembah soekoe maraneh, [b] nja kitoe
deui maraneh koedoe silih-koembah soe-
15 koe djeung batoer-batoer. 'Karana kami
geus mere [c] toeladan ka maraneh, soe-
paja maraneh ge pada migawe sakoe-
maha noe koe kami geus dipilampah ka
16 maraneh. 'Satĕmĕn-tĕmĕnna, kami nga-
lahir ka maraneh: [d] ari noe djadi boe-
djang, moal leuwih ti djoeraganana;
kitoe deui piwarangan moal leuwih ti
17 noe miwarang. 'Lamoen eta pĕrkara
geus dikanjahokeun koe maraneh, [e] nja
salamĕt maraneh lamoen dipilampah.
18 'Kami lain ngalahirkeun maraneh saka-
beh; kami njaho mana noe geus dipilih
koe kami; ari eta noe matak kitoe soe-
paja kalaksanakeun Kitab noe kijeu teja:
[f] Noe sok dadaharan roti koering, ajeuna
19 geus ngagagkeun soekoe ka koering. 'Ti
mangsa ajeuna [g] koe kami dilahirkeun
ka maraneh, samemeh boekti, soepaja
maraneh mangsa geus boekti pada pĕr-
20 tjaja, [h] jen kami nja eta teja. 'Satĕmĕn-
tĕmĕnna, kami ngalahir ka maraneh:
[i] lamoen aja noe dititah koe kami, saha-
saha noe narima eta, nja eta narima ka
kami; ari noe narima ka kami, nja eta
narima ka noe geus miwarang kami.
*a* Mat. 23 : 8, 10. *b* Loek. 22 : 26, 27. *c* 1 Petr. 2 : 21.
*d* Mat. 10 : 24. *e* Jak. 1 : 25. *f* Djab. 41 : 10; Mat.
26 : 23. *g* p. 14 : 29; 16 : 4. *h* p. 8 : 24. *i* Mat. 10 : 40;
Loek. 10 : 16.

21 Ari Jesoes geus ngalahirkeun kitoe,
ladjĕng ngalĕngis di djĕro soekmana,
sarta ngajaktoskeun, kijeu lahirna: [a] Sa-
tĕmĕn-tĕmĕnna, kami ngalahir ka ma-
raneh: aja hidji djalma batoer maraneh
22 bakal ngahijanat ka kami. 'Tidinja moe-
rid silih-tendjo, sarta pada mangmang
23 mana noe dilahirkeun teh. 'Aja hidji
moeridna, [b] noe dipikaäsih koe Jesoes,
24 dijoekna deukeut pangkon Jesoes. 'Eta
teh seug dikitjeupan koe Simon Petroes,
soepaja naroskeun mana teja noe dila-
25 hirkeun teh. 'Toeloej eta ngalendehan

kana dada Jesoes, sarta oendjoekan:
26 Noen Goesti! noe mana teja? 'Ari walo-
nan Jesoes: Mana-mana noe koe kami
rek dipangnjotjolkeun sahoewapeun,
sarta disodoran sakali, nja eta. Dĕmi
[c] geus ditjotjolkeun noe sahoewapeun
teh, ladjĕng disodorkeun ka Joedas anak
27 Simon, Iskariot teja. 'Sanggeusna noe
sahoewapeun teja disodorkeun, seug Se-
tan teh njoeroep ka Joedas. Geus kitoe
Jesoes ngalahir ka dinja: Anoe dek dipi-
gawe koe maneh teja, geuwat-geuwat
28 lampahkeun. 'Ari noe ngarijoeng euweuh
noe ngahartieun sababna noe matak
29 Joedas dilahiran kitoe. 'Panjanana noe
sawareh, Joedas teh [d] pedah mamawa
kantong, dipiwarang koe Jesoes: Geura
barangbeuli anoe koedoe dipake koe
oerang dina pesta; atawa dipiwarang
njidĕkahkeun naon-naon ka noe maris-
30 kin. 'Sanggeusna noe sahoewapeun teja
koe manehanana ditampanan, ngageu-
wat bae indit ka loewar. Harita teh ti
peuting. *a* Mat. 26 : 21. *b* p. 19 : 26. *c* 2 Moesa 12 : 8.
*d* p. 12 : 6.

31 Ari geus ka loewar Joedas teh, ladjĕng
Jesoes ngalahir: [a] Ajeuna mah Poetra
manoesa teh geus dimoeljakeun, sarta
Allah geus dimoeljakeun di djĕro Poetra
32 manoesa. 'Lamoen Allah geus dimoelja-
keun di djĕro Poetra manoesa, Allah ge
ka eta tangtoe ngamoeljakeun deui di
djĕro salira andjeunna, sarta tereh pisan
33 dimoeljakeunana. 'Ĕh, baroedak! ngan
sakeudeung deui kami aja di maraneh
teh. Maraneh bakal narejangan kami,
sarta sakoemaha noe koe kami dilahir-
keun ka oerang Jahoedi kijeu teja: [b] Ka
ĕnggon noe rek didjoegdjoeg koe kami,
maraneh moal bisa daratang: nja kitoe
kami ajeuna ngalahir deui ka maraneh.
34 'Kami mere ka maraneh hidji parentah
noe anjar, [c] nja eta koedoe silih-pika-
njaäh; sapĕrti kami geus mikanjaäh ka
maraneh, soepaja maraneh oge silih-pi-
35 kanjaäh. 'Tina lantaran eta bakal njara-
hoëun sakabeh, jen maraneh teh moerid
kami, [d] nja eta lamoen maraneh silih-
pikanjaäh djeung batoer-batoer.
*a* p. 12 : 23; 17 : 1, 5. *b* p. 7 : 34; 8 : 21. *c* p. 15 : 12.
*d* 1 Joh. 2 : 5.

36 Pok Simon Petroes oendjoekan ka
Jesoes: Noen Goesti! andjeun teh bade
angkat ka mana? Ari walonan Jesoes ka
Petroes: Ka ĕnggon noe rek didjoeg-
djoeg koe kami, maneh ajeuna moal bisa
ngiring, [a] tatapi mĕngke ka hareup mah
37 tangtoe ngiring ka kami. 'Pioendjoek
Petroes ka Jesoes: Noen Goesti! koe-
maha noe mawi simkoering ajeuna teu
kenging ngiring ka andjeun? [b] Simkoe-
ring teh soemĕdja nalangan pati ka an-
38 djeun. 'Ari walonan Jesoes ka dinja:
Koetan maneh dek nalangan pati ka
kami? Satĕmĕn-tĕmĕnna, kami ngalahir
ka maneh: hajam moal waka kongko-
rongok, samemeh maneh nganglĕs ka
kami tiloe kali. *a* p. 21 : 18, 19; 2 Petr. 1 : 14.
*b* Mat. 26 : 33; Loek. 22 : 33.

## PASAL 14.

Hate maraneh oelah kalĕlĕban; ma-
raneh pĕrtjaja ka Allah, sing pĕrtjaja
2 deui ka kami. 'Dina gĕdong Ama kami
reja pisan pangkeng; lamoen teu kitoe,
geus tangtoe maraneh dibedjaän koe
kami. Kami dek ijang, njadijakeun ĕng-
3 gon keur maraneh. 'Mangsa kami geus
ijang, sarta geus njadijakeun ĕnggon
keur maraneh, kami tangtoe datang deui
ngala maraneh; [a] soepaja maraneh ge
aja di ĕnggon noe diajaän koe kami.
4 'Djeung deui ĕnggon noe rek didjoeg-
djoeg koe kami, eta maraneh geus njaho,
5 sarta djalanna maraneh geus njaho. 'Pok
[b] Tomas mioendjoek ka Jesoes: Noen
Goesti! simkoering sadaja teu tĕrang
ka ĕnggon noe rek diboedjĕng koe Goesti;
sarĕng koemaha simkoering teh pibi-
6 saeun tĕrang kana djalanna? 'Ari lahiran
Jesoes ka dinja: Nja kami noe djadi
djalan, djeung kajaktian, sarta hiroep.
[c] Moal aja noe datang ka Rama, ngan
7 koedoe lantaran ti kami. 'Tijap-tijap ma-
raneh geus njaho ka kami, tangtoe geus
njaho deui ka Ama kami; ti watĕs ajeuna
maraneh njaho ka andjeunna, sarta geus
8 narendjo ka andjeunna. 'Pok Pilipoes
mioendjoek ka Jesoes: Noen Goesti!
moegi tingalikeun Rama teh ka sim-
koering sadaja; oepantĕn kitoe mah sim-
9 koering tjĕkap. 'Ari lahiran Jesoes ka
dinja: Eh Pilipoes! sakitoe lilana kami
babarĕngan djeung maraneh, naha ma-
neh tatjan njaho ka kami? [d] Saha-saha
noe nendjo ka kami, nja eta nendjo
ka Rama; naha tjĕk maneh: tingalikeun
10 Rama teh ka simkoering sadaja? 'Koe-
maha maneh teu pĕrtjaja, jen [e] kami teh

aja di djĕro Rama, kitoe deui Rama
aja di djĕro kami? Ari piwoeroek, anoe
koe kami diwoeroekkeun ka maraneh,
pangdiwoeroekkeunana teh koe kami
lain karĕp sorangan; [f] satĕgĕsna Rama,
noe linggih di djĕro kami, nja eta noe
11 midamĕl sakabehna padamĕlan. 'Masing
pĕrtjaja ka kami, jen kami teh aja di
djĕro Rama, kitoe deui Rama aja di
djĕro kami; oepama hanteu, koedoe pĕr-
12 tjaja tina sabab padamĕlanana. 'Satĕ-
mĕn-tĕmĕnna, kami ngalahir ka mara-
neh: saha-saha noe pĕrtjaja ka kami,
[g] padamĕlan anoe sok dipilampah koe
kami, koe eta tangtoe dipigawe deui;
sarta bakal migawe [h] anoe leuwih ti
batan eta; karana kami dek ngadeu-
13 heus ka Rama. 'Naon bae [i] anoe koe
maraneh dek disoehoenkeun koe djĕ-
nĕngan kami, eta koe kami tangtoe di-
djadikeun, [j] soepaja Rama dimoeljakeun
14 di djĕro Poetra. 'Oepama aja noe koe
maraneh disoehoenkeun koe djĕnĕngan
kami, eta koe kami tangtoe didjadi-
15 keun. 'Lamoen ĕnja maraneh njaäh ka
kami, [k] koedoe nĕtĕpkeun ka parentah
16 kami. 'Sarta kami dek njoehoenkeun
ka Rama, tidinja maraneh tangtoe di-
paparin Panglipoer noe sedjen deui, soe-
paja eta teh tĕtĕp di maraneh salalang-
17 gĕngna; 'tĕgĕsna Roh kajaktian, [l] noe
teu beunang ditarima koe doenya, sabab
koe doenya teh teu katendjoëun djeung
teu kanjahoan. Ari maraneh mah nja-
raho ka eta, karana tĕtĕp linggihna di
maraneh, sarta bakal aja di djĕro ma-
18 raneh. 'Maraneh moal diantĕp pahatoe
koe kami, [m] da kami datang deui ka
19 maraneh. 'Sakeudeung deui doenya teh
moal nendjo ka kami; [n] ari maraneh
mah bakal narendjo ka kami, sabab
kami teh hiroep, kitoe deui maraneh
20 bakal hiroep. 'Dina poë harita maraneh
tangtoe nganjahokeun, jen kami aja di
djĕro Ama, ari maraneh aja di djĕro
kami, kitoe deui kami aja di djĕro ma-
21 raneh. 'Saha-saha noe ngabogaän pa-
rentah kami sarta ditĕtĕpkeun, nja eta
noe njaäh ka kami; ari noe njaäh ka
kami, bakal dipikaäsih deui koe Ama
kami, kitoe deui kami bakal mikanjaäh
ka dinja, sarta bakal ngebrehkeun diri
22 kami ka dinja. 'Ari [o] Joedas, tapi lain
Iskariot teja, seug mioendjoek ka Je-
soes: Noen Goesti! koemaha noe mawi
Goesti kĕrsa ngebrehkeun salira andjeun
ka simkoering sadaja, lain ka doenya?
23 'Ngawalon Jesoes, kijeu lahirna ka Joe-
das: Oepama aja djalma njaäh ka kami,
tangtoe nĕtĕpkeun ka piwoeroek kami,
sarta koe Ama bakal dipikaäsih; ari
kami djeung Ama bakal saroemping ka
noe kitoe teh, toeloej linggih di mane-
24 hanana. 'Noe teu njaäh ka kami, moal
nĕtĕpkeun ka piwoeroek kami; ari pi-
woeroek noe kadenge koe maraneh, [p]
lain anoe kami pribadi, satĕgĕsna ka-
goengan Rama, noe miwarang kami teja.

*a* p. 12 : 26; 17 : 24. *b* p. 11 : 16. *c* Ibr. 7 : 25; 9 : 8; 1 Petr. 1 : 21. *d* p. 12 : 45. *e* p. 10 : 38; 17 : 21. *f* p. 5 : 19; 8 : 28. *g* Mark. 11 : 23; 16 : 17. *h* Lal. 2 : 41; 5 : 15. *i* p. 15 : 7; 16 : 23. *j* p. 5 : 23. *k* p. 15 : 10; 1 Joh. 5 : 3. *l* p. 7 : 39. *m* Mat. 28 : 20. *n* p. 16 : 16. *o* Loek. 6 : 16. *p* p. 7 : 16.

25 Eta pĕrkara koe kami geus dilahir-
keun ka maraneh teh meungpeung reu-
26 reudjeungan. 'Tatapi [a] ari Panglipoer
teja mah, nja eta Roh Soetji, anoe koe
Rama rek dipiwarang koe djĕnĕngan
kami, [b] eta teh bakal ngawoeroekkeun
saniskara ka maraneh, sarta bakal ngi-
ngĕtkeun ka maraneh sakoer-sakoer noe
koe kami geus dilahirkeun ka maraneh.
27 'Kami ninggalan [c] kasĕnangan ka ma-
raneh; kasĕnangan kami teh koe kami
dibikeun ka maraneh; ari kami mah
mere teh ka maraneh lain sapĕrti mere-
na doenya. Hate maraneh oelah kalĕlĕ-
28 ban, djeung oelah geder. 'Koe maraneh
kadenge pilahir kami ka maraneh anoe
kijeu teja: [d] kami rek ijang, sarta datang
deui ka maraneh. Oepama ĕnja maraneh
teh njaäh ka kami, tangtoe pada boe-
ngah, pedah kami ngalahir, jen kami
rek ngadeuheus ka Rama; karana Ama
29 teh leuwih ti batan kami. 'Ajeuna eta
koe kami geus dilahirkeun ka maraneh,
samemeh boekti, [e] soepaja maraneh
30 mangsa geus boekti pada pĕrtjaja. 'Ka-
mi teh moal loba deui sasaoeran djeung
maraneh; karana [f] kapala ijeu doenya
rek datang, [g] dĕmi ka kami euweuh pi-
31 milikeunana. 'Tatapi soepaja doenya teh
njahoëun jen kami njaäh ka Rama, [h]
sarta ngalampahkeun sakoemaha noe
koe Rama geus ditimbalkeun ka kami:
geura narangtoeng, hajoe oerang indit ti
dijeu!

*a* p. 15 : 26. *b* p. 16 : 14; 1 Joh. 2 : 20, 27. *c* p. 16 : 33; Pil. 4 : 7. *d* p. 14 : 3. *e* p. 13 : 19; 16 : 4. *f* p. 12 : 31. *g* Ibr. 7 : 26. *h* p. 10 : 18; 12 : 49.

PASAL 15.

Ijeu kami teh tangkal anggoer noe
saestoe, ari Ama kami pangĕbonanana.
2 'Oenggal-oenggal dahan kami anoe han-
teu boewahan, koe Ama dieuweuhkeun;
dĕmi oenggal-oenggal noe boewahan
mah dibĕrĕsihan koe Ama, [a] sina tam-
3 bah boewahanana. 'Ari maraneh ajeuna
mah [b] geus bĕrĕsih, tina sabab pilahir,
anoe koe kami dilahirkeun ka maraneh
4 teja. 'Masing [c] pada tĕtĕp di djĕro kami,
djeung kami di djĕro maraneh. Sapĕrti
dahan teu bisaeun boewahan koe ma-
neh, ari teu tĕtĕp dina tangkalna ang-
goer mah, nja kitoe deui maraneh, ari
5 teu tĕtĕp di djĕro kami. 'Kami teja tang-
kal anggoer teh, ari maraneh dahan-
dahanna. Saha-saha noe tĕtĕp di djĕro
kami, djeung kami di djĕro manehanana,
eta tangtoe leubeut boewahanana; ka-
rana lamoen teu djeung kami mah, [d] ma-
raueh moal bisa migawe naon-naon.
6 'Oepama aja noe teu tĕtĕp di djĕro kami,
[e] eta mah dipitjeunan ka loewar, sapĕrti
dahan, sarta datang ka garing; dĕmi
geus kitoe dikoempoelkeun, toeloej di-
aloengkeun kana seuneu, seug didoeroek.
7 'Lamoen maraneh tĕtĕp di djĕro kami,
kitoe deui piwoeroek kami tĕtĕp di djĕro
maraneh, [f] naon bae kahajang maraneh
8 soehoenkeun, tanwande dikaboel. 'Eta
matak ngamoeljakeun ka Ama kami, la-
moen maraneh baroewahan leubeut;
9 sarta bakal djaradi moerid kami. 'Sa-
pĕrti Rama geus mikaäsih ka kami, nja
kitoe deui kami geus mikanjaäh ka ma-
raneh; masing pada tĕtĕp dina kanja-
10 ahan kami! 'Lamoen maraneh [g] nges-
toekeun parentah kami, tangtoe tĕtĕp
dina kanjaähan kami, sapĕrti kami geus
ngestoekeun timbalan Ama, sarta tĕtĕp
11 dina kaäsihanana.'Eta pĕrkara koe kami
geus dilahirkeun ka maraneh, [h] soepaja
kaboengahan kami tĕtĕp di maraneh,
kitoe deui kaboengahan maraneh masing
12 datang ka toetoegna. 'Nja ijeu parentah
kami, [i] maraneh teh koedoe silih-pika-
njaäh, sapĕrti kami geus mikanjaäh ka
13 maraneh. 'Euweuh deui noe katjida nja-
ahna, [j] ti batan djalma noe datang ka
14 nalangan pati ka sobat-sobatna. 'Mara-
neh teh djadi sobat kami, lamoen mi-
lampah noe koe kami diparentahkeun
15 ka maraneh. 'Maraneh koe kami moal
disarĕboet deui boedjang; karana ari
boedjang mah teu njahoëun ka noe di-
damĕl koe djoeraganana; ari satĕgĕsna
maraneh teh koe kami disarĕboet sobat,
karana [k] saniskara noe koe kami ka-
denge ti Ama, nja eta koe kami geus
16 dibedjakeun ka maraneh. 'Lain maraneh
anoe milih kami, [l] nja kami anoe milih
maraneh, sarta koe kami geus dipasti-
keun soepaja laleumpang djeung baroe-
wahan, sarta soepaja tĕtĕp boewah ma-
raneh; [m] sangkan maraneh koe Rama
dipasihan naon bae anoe disoehoenkeun
17 koe maraneh koe djĕnĕngan kami. 'Nja
eta [n] koe kami diparentahkeun ka ma-
18 raneh, soepaja silih-pikanjaäh. 'Oepama
[o] doenya geuleuheun ka maraneh, koe-
doe masing njaho maraneh teh, eta geus
geuleuh ka kami ti heula, samemeh ka
19 maraneh. 'Saoepama [p] maraneh kaäsoep
ka doenya, geus tangtoe doenya teh
njaäheun kana milikna; dĕmi tina sabab
maraneh teu kaäsoep ka doenya, sarta
[q] koe kami geus dipilih ti doenya, kitoe
noe matak doenya geuleuheun ka ma-
20 raneh. 'Masing aringĕt ka pilahir, anoe
koe kami dilahirkeun ka maraneh teja:
[r] ari noe djadi boedjang, moal leuwih ti
djoeraganana. Tijap-tijap geus nganijaja
ka kami, tangtoe nganijaja ka maraneh
deui; tijap-tijap geus ngestoekeun piwoe-
roek kami, tangtoe ngestoekeun ka pi-
21 woeroek maraneh deui. 'Ari eta sakabeh
pĕrkara bakal dipigawe koe eta teja ka
maraneh, tina sabab djĕnĕngan kami,
[s] pedah teu njarahoëun ka noe geus mi-
22 warang kami. 'Saoepama kami hanteu
datang mah, [t] sarta teu ngawoeroek ka
darinja, moal barogaeun dosa; dĕmi
ajeuna eta teh moal boga akal njaroem-
23 poetkeun dosana.'Saha-saha noe geuleuh
ka kami, eta geuleuh deui ka Ama kami.
24 'Saoepama kami di pĕlĕbah eta djalma
hanteu milampah padamĕlan, anoe tara
pisan dipigawe koe noe sedjen deui mah,
moal barogaeun dosa; [u] dĕmi ajeuna koe
eta teh geus katarendjo, kilang kitoe ge
gareuleuheun ka kami sarta ka Ama ka-
25 mi. 'Tatapi noe matak kitoe, soepaja
kalaksanakeun anoe dioengĕlkeun dina
toret maranehanana kijeu: [v] Ari eta
pada migeuleuh ka koering, tapi taja
26 sababna. 'Dĕmi mangsa soemping [w]

Panglipoer teh, anoe koe kami rek di-
djoeroengkeun ka maraneh ti Rama, nja
eta Roh kajaktian, anoe ka loewar ti
Rama teja, eta djadi saksi mĕrtelakeun
27 kami. 'Ari maraneh ge pada [x] djadi saksi,
sabab reureudjeungan djeung kami ti
barangmimiti pisan.

*a* Pil. 1 : 10, 11. *b* p. 13 : 10. *c* p. 6 : 56. *d* 2 Kor. 3 : 5. *e* Jĕh. 15 : 4. *f* Mark. 11 : 24; p. 14 : 13. *g* p. 14 : 15. *h* p. 17 : 13. *i* p. 13 : 34. *j* Roem 5 : 6. *k* p. 8 : 26; 14 : 10. *l* p. 13 : 18. *m* p. 16 : 23. *n* p. 13 : 34. *o* 1 Joh. 3 : 13. *p* p. 17 : 14. *q* Gal. 1 : 4. *r* p. 13 : 16. *s* p. 16 : 3. *t* p. 10 : 25. *u* p. 10 : 37, 38. *v* Djab. 35 : 19; 69 : 5. *w* p. 14 : 16, 26. *x* Lal. 1 : 8; 5 : 32.

## PASAL 16.

Eta pĕrkara koe kami geus dilahirkeun
ka maraneh, [a] soepaja maraneh oelah
2 datang ka titadjong. 'Djalma teh [b] bakal
naroendoeng maraneh ti djĕro masigit;
samalah pidatangeun waktoe, didinja
teh saha-saha noe maehan ka maraneh,
3 eta panjanana ngabakti ka Allah. 'Anoe
matak bakal migawe kitoe ka maraneh,
[c] sabab hanteu njarahoëun ka Rama
4 sarta ka kami. 'Ari eta pĕrkara, noe
matak koe kami dilahirkeun ka mara-
neh teh, [d] soepaja maraneh, dimana
geus tĕpi waktoena, pada aringĕt jen
koe kami geus dilahirkeun ka maraneh.
Dĕmi eta pĕrkara koe kami hanteu dila-
hirkeun ka maraneh ti mimitina, tina
sabab kami reureudjeungan djeung ma-
5 raneh. 'Ajeuna kami dek ngadeuheus ka
noe geus miwarang kami; ari maraneh
taja noe nanjakeun kijeu: Andjeun ka
6 mana nja piangkateun? 'Satĕgĕsna tina
sabab kami ngalahirkeun kitoe ka ma-
raneh, [e] noe matak hate maraneh pinoeh
7 koe nalangsa. 'Ari kami ngalahir ka ma-
raneh anoe sajaktina: pimangpaäteun ka
maraneh lamoen kami ijang; karana
oepama kami hanteu ijang mah, [f] Pang-
lipoer teja moal waka soemping ka ma-
raneh; dĕmi samangsa kami geus ijang,
koe kami rek didjoeroengkeun ka ma-
8 raneh. 'Ari eta teh, sanggeusna soem-
ping, bakal ngawĕwĕleh ka doenya tina
hal dosa, tina hal kabĕnĕran, djeung tina
9 hal hoekoeman. 'Ari tina hal dosa, koe
sabab maranehanana hanteu pĕrtjaja ka
10 kami; 'tina hal kabĕnĕran, koe sabab
kami ngadeuheus ka Ama kami, sarta
koe maraneh hanteu katarendjo deui;
11 'tina hal hoekoeman, [g] koe sabab kapala
12 ijeu doenya geus dihoekoeman. 'Reja
keneh kami pingalahirkeuneun ka ma-
raneh, tatapi ari maraneh ajeuna moal
13 koewat pinanggoengeun eta. 'Dĕmi
mangsa eta teh geus soemping, nja Roh
kajaktian teja, [h] tangtoe noejoen mara-
neh ka sagala kajaktian; karana [i] moal
ngalahir kahojongna koe andjeun; satĕ-
gĕsna sakoer noe kadangoe koe an-
djeunna, nja eta noe bakal dilahirkeun
teh, sarta bakal ngawartakeun ka mara-
14 neh pika-hareupeunana. 'Nja eta teh
bakal ngamoeljakeun ka kami; karana
pinjandakeunana ti anoe kami, toeloej
15 diwartakeun ka maraneh. 'Saniskara ka-
goengan Rama, [j] nja anoe kami. Kitoe
noe matak kami ngalahir, jen pinjanda-
keunana teh ti anoe kami, toeloej di-
16 wartakeun ka maraneh. 'Sakeudeung
deui maraneh moal nendjo ka kami;
[k] tidinja sakeudeung deui maraneh bakal
nendjo ka kami; karana kami rek nga-
17 deuheus ka Rama. 'Geus kitoe moeridna
sawareh ngaromong djeung batoerna:
Naon eta noe dilahirkeun ka oerang teh:
sakeudeung deui maraneh moal nendjo
ka kami, tidinja sakeudeung deui mara-
neh bakal nendjo ka kami; kitoe deui:
karana kami rek ngadeuheus ka Rama?
18 'Ari aromongna: Naon eta noe dilahir-
keun sakeudeung deui teh? Hanteu
ngarti oerang mah anoe dilahirkeun teh.
19 'Dĕmi Jesoes waspaoseun jen haraja-
ngeun naros; ladjĕng ngalahir ka moe-
rid: Naha maraneh silih-tanjakeun anoe
dipilahir koe kami kijeu teja: sakeu-
deung deui maraneh moal nendjo ka
kami, tidinja sakeudeung deui maraneh
20 bakal nendjo ka kami? 'Satĕmĕn-tĕmĕn-
na, kami ngalahir ka maraneh: maraneh
teh bakal tjareurik sarta djĕdjĕritan,
tatapi doenya mah bakal atoheun; ari
maraneh teh bakal njorang nalangsa,
[l] tatapi eta kanalangsaän maraneh ba-
21 kal digantian koe kaboengahan. 'Ari
awewe, [m] mangsa keur ngadjoeroe, boga
kasoesah, sabab geus tĕpi ka waktoena;
dĕmi geus didjoeroekeun orokna mah,
geus teu ingĕt kana kasoekĕranana ba-
waning kaboengahan, pedah aja hidji
djalma mantas didjoeroekeun ka doenya.
22 'Nja kitoe keneh maraneh ajeuna keur
nalangsa; tatapi kami bakal manggihan
deui ka maraneh, geus kitoe [n] hate ma-
raneh boengah, sarta moal aja noe

ngarĕboet eta kaboengahan maraneh
23 teh. 'Di poë harita maraneh moal na-
njakeun naon-naon deui ka kami. Sa-
tĕmĕn-tĕmĕnna, kami ngalahir ka ma-
raneh: [o] naon bae noe disoehoenkeun
koe maraneh ka Rama koe djĕnĕngan
kami, koe andjeunna tangtoe dipasih-
24 keun ka maraneh. 'Datang ka ajeuna
maraneh tatjan nĕnĕda naon-naon koe
djĕnĕngan kami. Koedoe nĕnĕda, tang-
toe dipaparin, [p] soepaja kaboengahan
maraneh datang ka toetoegna.

*a* Mat. 13 : 21. *b* p. 12 : 42. *c* p. 15 : 21; 1 Kor. 2 : 8. *d* p. 13 : 19. *e* p. 14 : 1. *f* p 7 : 39. *g* p. 12 : 31. *h* p. 8 : 32. *i* p. 12 : 49. *j* p. 17 : 10. *k* p. 14 : 19, 28. *l* Jĕr. 31 : 13. *m* Jĕs. 26 : 17. *n* p. 20 : 20. *o* p. 14 : 13; 15 : 16. *p* p. 15 : 11.

25 Eta pĕrkara koe kami geus dilahir-
keun ka maraneh koe misil-misil. Tatapi
pidatangeun waktoe, didinja teh kami
moal ngalahir deui ka maraneh koe mi-
sil, [a] tangtoe sagĕblasna bae nja nga-
26 wartakeun Rama ka maraneh. 'Di poë
harita maraneh bakal nĕnĕda koe djĕ-
nĕngan kami; sarta kami moal ngalahir
ka maraneh, jen kami bakal mangnĕ-
27 dakeun maraneh ka Rama; 'karana [b]
Rama miasih ka maraneh koe mantĕn,
pedah maraneh mikanjaäh ka kami, sarta
pĕrtjaja jen kami teh ka loewar ti Allah.
28 'Kami [c] ka loewar teh nja ti Rama, sarta
geus datang ka doenya; kitoe deui ajeuna
kami ninggalkeun doenya, rek ngadeu-
29 heus ka Rama. 'Pok mioendjoek moe-
rid-moeridna: Tah, ajeuna andjeun nga-
lahir teh sagĕblasna bae, hanteu nga-
30 lahir koe misil. 'Ajeuna simkoering geus
pada tĕrang, [d] andjeun teh langkoeng
oeninga saniskantĕn pĕrkawis, sarĕng
teu koedoe-koedoe aja noe naros ka an-
djeun. Nja eta kitoe noe mawi simkoe-
ring pada pĕrtjaja, jen andjeun ka loe-
31 war teh ti Allah. 'Walonan Jesoes ka
32 moerid: Pĕrtjaja maraneh ajeuna? 'Ka-
njahokeun koe maraneh, pidatangeun
waktoe, ajeuna ge geus nĕpi, [e] didinja
maraneh bakal dipabalĕntjarkeun saĕng-
gonna-saĕnggonna, ari kami koe mara-
neh ditinggalkeun sorangan bae; halta
[f] kami moal sorangan, sabab Rama noe
33 njarĕngan ka kami. 'Eta pĕrkara koe
kami geus dilahirkeun ka maraneh, [g]
soepaja maraneh boga kasĕnangan lan-
taran kami. Ari di doenya maraneh pi-
manggiheun kasoekĕran; tatapi masing
gĕnah bae hate, da kami geus ngalah-
keun doenya.

*a* Lal. 1 : 3. *b* p. 14 : 21; 17 : 8. *c* p. 13 : 3. *d* p. 21 : 17. *e* Mat. 26 : 56. *f* p. 8 : 29. *g* p. 14 : 27.

## PASAL 17.

Nja kitoe pilahir Jesoes; ladjĕng [a] ni-
ngali ka langit, sarta oendjoekan:
Noen Ama! geus dongkap ka waktoena;
[b] moegi ngamoeljakeun ka Poetra Ama,
soepaja Poetra kitoe deui ngamoelja-
2 keun ka Ama. 'Sapĕrtos Ama [c] geus
maparin kawasa ka Poetra ka sakabeh-
na daging, soepaja Poetra mere hiroep
noe langgĕng ka sadajana, noe koe Ama
3 geus dipaparinkeun ka Poetra. 'Nja kijeu
hiroep noe langgĕng teh, oepami djalma
nganjahokeun ka Ama, Allah noe noeng-
gal sarĕng noe sajaktosna; kitoe deui
ka Jesoes Kristoes, noe geus dipiwarang
4 koe Ama. 'Simkoering geus ngamoelja-
keun Ama di boemi; [d] simkoering pa-
rantos ngalampahkeun padamĕlan, anoe
koe Ama ditimbalkeun ka simkoering
5 teja. 'Ari ajeuna, noen Ama! moegi nga-
moeljakeun ka simkoering dina pangkon
Ama, [e] koe kamoeljaän gadoeh simkoe-
ring di salira Ama, ti memeh aja doenya
6 teja. 'Simkoering teh geus netelakeun
padjĕnĕngan Ama ka djalma-djalma, noe
koe Ama dipaparinkeun ka simkoering
[f] ti doenya. Ari eta awitna kagoengan
Ama, koe Ama dipaparinkeun ka sim-
koering, sarĕng geus ngarestokeun pa-
7 ngandika Ama. 'Dangĕt ajeuna pada
ngahartieun, jen saniskantĕn anoe koe
Ama dipaparinkeun ka simkoering, saes-
8 toena ti Ama. 'Karantĕn ari sadajana
pilahir, anoe koe Ama dipaparinkeun ka
simkoering, koe simkoering geus dise-
renkeun ka dinja; dĕmi koe eta dita-
rampi, sarĕng pada ngahartieun saes-
toena, [g] jen simkoering ka loewar teh
nja ti Ama, kitoe deui pada pĕrtjaja
jen Ama noe miwarang simkoering.
9 'Simkoering mangnĕdakeun maraneha-
nana; simkoering hanteu mangnĕdakeun
doenya, mangnĕdakeun teh sadajana noe
koe Ama dipaparinkeun ka simkoering;
10 karantĕn nja kagoengan Ama. 'Ari sa-
niskantĕn kagadoeh simkoering, nja ka-
goengan Ama; kitoe deui [h] saniskantĕn
kagoengan Ama, nja kagadoeh simkoe-
ring; sarĕng simkoering geus dimoelja-
11 keun di djĕro maranehanana.'Simkoering

geus hanteu aja di doenya, ari eta
mah araja di doenya, dĕmi simkoering
teh rek marĕk ka Ama. Noen Ama noe
langkoeng soetji! moegi-moegi ngaraksa
ka eta teh, sangkan mantĕp ka padjĕ-
nĕngan Ama, noe koe Ama geus dipa-
parinkeun ka simkoering; soepaja djadi
sahidji, [i] sapĕrtos Ama sarĕng simkoe-
12 ring. 'Keur mangsa simkoering reureu-
djeungan keneh sarĕng eta di doenya,
diraksa koe simkoering, sangkan man-
tĕp ka padjĕnĕngan Ama. Noe koe Ama
dipaparinkeun ka simkoering, koe sim-
koering geus diraksa, sarĕng sabatoer
eta taja noe dongkap ka leungit, [j] ka-
djabi anak katjilakaän teja, soepaja ka-
13 laksanakeun Kitab. 'Ari ajeuna simkoe-
ring rek marĕk ka Ama, sarĕng ngoen-
djoekkeun ijeu teh di doenya, soepaja
eta pada gadoeheun kaboengahan sim-
koering dina dirina, [k] sarĕng dongkap
14 ka toetoegna. 'Simkoering geus njeren-
keun pangandika Ama ka darinja; ari
doenya geuleuheun ka darinja, [l] tina
sabab teu kaäsoep ka doenya, sapĕrtos
lĕbah simkoering kitoe deui teu kaäsoep
15 ka doenya. 'Simkoering lain nĕnĕda,
moegi eta teh koe Ama ditjandak ti
doenya; sajaktosna mah [m] moegi koe
16 Ama diraksa ti noe goreng. 'Ari eta teh
teu kaäsoep ka doenya, sapĕrtos [n] lĕbah
simkoering kitoe deui teu kaäsoep ka
17 doenya. 'Moegi eta pada disoetjikeun
dina kajaktosan Ama; ari pangandika
18 Ama nja eta kajaktosan teja. 'Sapĕrtos
Ama [o] miwarang simkoering ka doenya,
nja kitoe deui eta teh koe simkoering
19 geus pada dititah ka doenya. 'Sarĕng
[p] simkoering njoetjikeun diri pribadi pi-
keun maranehanana, soepaja eta ge pada
20 disoetjikeun dina kajaktosan. 'Sarĕngna
deui simkoering teh lain mangnĕdakeun
eta woengkoel, mangnĕdakeun deui sa-
dajana noe bakal pĕrtjaja ka simkoering
koe lantaran piwoeroek maranehanana;
21 'soepaja [q] sadajana teh djadi sahidji,
sapĕrtos Ama di djĕro simkoering, sa-
rĕng simkoering di djĕro Ama, sang-
kan eta ge djadi sahidji di djĕro Ama
sarawoeh simkoering; soepaja doenya
teh pĕrtjajaeun, jen Ama noe geus mi-
22 warang simkoering. 'Sarĕng simkoering
ka eta teh geus mere kamoeljaän, anoe
koe Ama dipaparinkeun ka simkoering
teja; soepaja djadi sahidji, sapĕrtos Ama
23 sarĕng simkoering sahidji; 'simkoering
di djĕro maranehanana, ari Ama di djĕro
simkoering, soepaja masing sampoerna
dina kahidjianana; sangkan doenya teh
nganjahokeun, jen Ama noe geus mi-
warang simkoering, sarĕng mikaäsih ka
darinja, sakoemaha Ama mikaäsih ka
24 simkoering. 'Noen Ama! kahajang teh,
[r] ari noe koe Ama dipaparinkeun ka sim-
koering teja, moegi sina reureudjeungan
sarĕng simkoering di ĕnggon noe diajaän
koe simkoering; soepaja narendjo ka-
moeljaän, anoe koe Ama geus dipaparin-
keun ka simkoering; karantĕn Ama geus
mikaäsih ka simkoering ti memeh nga-
25 dĕgkeunana doenya. 'Noen, Ama noe
langkoeng adil! [s] doenya teh teu nga-
njahokeun ka Ama, ari simkoering mah
nganjahokeun ka Ama, sarĕng ari eta
mah pada ngahartieun, jen Ama noe
26 miwarang simkoering. 'Sarĕng simkoe-
ring ka eta teh geus ngawartakeun pa-
djĕnĕngan Ama, sarta bade diwartakeun
deui; soepajana kaäsihan, anoe koe Ama
dianggo miasih ka simkoering teja, sina
aja di djĕro eta; kitoe deui simkoering
piajaeun di djĕro eta.

*a* p. 11 : 41. *b* p. 12 : 23, 28. *c* p. 3 : 35; 5 : 21. *d* p. 4 : 34. *e* p. 1 : 1; Pil. 2 : 6. *f* p. 15 : 19. *g* p. 16 : 27, 30. *h* p. 16 : 15. *i* p. 10 : 30. *j* p. 13 : 18. *k* p. 15 : 11. *l* p. 15 : 19. *m* 2 Tes. 3 : 3. *n* p. 8 : 23. *o* p. 20 : 21. *p* 2 Kor. 5 : 15; Ibr. 10 : 9, 10. *q* Lal. 4 : 32. *r* p. 12 : 26; 14 : 3. *s* p. 16 : 3, 27.

## PASAL 18.

Sanggeus Jesoes ngalahir kitoe, [a] la-
djĕng angkat djeung moerid-moeridna
ka peuntaseun tji Kidron; di dinja aja
hidji kĕbon, eta toeloej diasoepan koe
2 Jesoes djeung moerid-moeridna. 'Ari
Joedas, anoe ngahijanat ka andjeunna
teja, njahoëun oge ka eta ĕnggon, doe-
meh Jesoes geus mindĕng koempoelan di
3 dinja djeung moerid-moeridna. 'Sanggeus [b]
Joedas nampa barisan sarta patjalang-pa-
tjalang ti panghoeloe-panghoeloe agoeng
djeung ti ahli-ahli parisi, toeloej datang
ka dinja mawa lantera djeung obor sarta
4 pakarang-pakarang. 'Geus kitoe Jesoes,
[c] doemeh oeningaeun ka saniskara noe
pinaradjangeun ka salira andjeunna, la-
djĕng ka loewar, bari ngalahir ka eta
djalma: Saha noe ditejangan koe mara-
5 neh? 'Wangsoelanana: Jesoes, oerang
Nasaret. Lahiran Jesoes ka eta: Nja

ijeu kami. Malah Joedas ge, anoe nga-
hijanat ka andjeunna teja, nangtoeng
6 di lĕbah eta djalma-djalma. 'Dĕmi keur
mangsa Jesoes ngalahir ka darinja: Nja
ijeu kami, seug pada maloendoer, toeloej
7 tidjarĕngkang. 'Ladjĕng mariksa deui ka
eta djalma-djalma: Saha teja noe dite-
jangan koe maraneh teh? Aromongna:
8 Jesoes, oerang Nasaret. 'Ari walonan
Jesoes: Ongkoh kami geus ngalahir ka
maraneh, jen nja ijeu kami teh. Lamoen
ĕnja narejangan kami, eta mah ingkeun
9 bae, sina laleumpang. 'Noe matak kitoe,
soepaja kalaksanakeun anoe dipilahir
koe andjeunna teja: [d] Ti sakoer noe koe
Ama dipaparinkeun ka simkoering, sim-
koering teu kaleungitan sahidji-hidji
10 atjan. 'Geus kitoe Simon Petroes, anoe
njoren pĕdang, seug njaboet pĕdangna,
toeloej ngadek ka badega panghoeloe
agoeng, rampoeng tjeulina ti katoehoe.
11 Ari ngaran badega teja Malkoes. 'La-
djĕng Jesoes ngalahir ka Petroes: Geura
asoepkeun pĕdang maneh ka sarangkana.
Ari [e] loemoer, anoe koe Rama dipaparin-
keun ka kami teh, naha eta koe kami
oelah diinoem? *a* Mat. 26 : 36; Mark. 14 : 32;
Loek. 22 : 39. *b* Mat. 26 : 47; Mark. 14 : 43; Loek.
22 : 47. *c* p. 13 : 1. *d* p. 17 : 12. *e* Mat. 20 : 22; 26 : 39.

12 Geus kitoe eta barisan djeung koe-
mĕndang sarta patjalang oerang Jahoedi
teja narangkĕp ka Jesoes, sarta toeloej
13 dibanda. 'Tidinja [a] diariringkeun ka An-
nas heula; karana eta teh mitoha Ka-
japas, anoe djĕnĕng panghoeloe agoeng
14 dina taoen harita. 'Ari Kajapas teh, nja
eta noe mamatahan ka oerang Jahoedi
teja, [b] jen pimangpaäteun paeh hidji
djalma ngagantian eta bangsa.
*a* Mat. 26 : 57; Mark. 14 : 53; Loek. 22 : 54. *b* p. 11 : 50.

15 Ari [a] Simon Petroes noetoerkeun ka
Jesoes, djeung [b] hidji moerid noe sedjen.
Dĕmi eta moerid teh geus kaoeninga
koe panghoeloe agoeng, sarta asoep
ka boeroean panghoeloe agoeng barĕng
16 djeung Jesoes. 'Tatapi Petroes nang-
toeng di loewar pĕlĕbah panto. Tidinja
moerid noe hidji deui, anoe kaoeninga
koe panghoeloe agoeng teja, seug ka
loewar, toeloej pasini djeung awewe toe-
kang ngadjaga panto, geus kitoe Petroes
17 dibawa asoep. 'Ari [c] eta boedjang awewe,
toekang ngadjaga panto teja, seug ngo-
mong ka Petroes: Maneh teu kaäsoep
moerid eta djalma? Ari djawabna: Han-
18 teu koela mah. 'Dĕmi badega djeung
patjalang geus miroen seuneu koe arĕng,
wantoe keur waktoe tiris; sarta narang-
toeng di dinja sidoeroe. Ari Petroes
nangtoeng tjampoer djeung eta, sarta
sidoeroe. *a* Mat. 26 : 58; Mark. 14 : 54; Loek. 22 : 54.
*b* p. 20 : 2. *c* Mat. 26 : 69.

19 Geus kitoe panghoeloe agoeng marik-
sakeun ka Jesoes hal moerid-moeridna,
20 djeung hal piwoeroekna. 'Ngawangsoel
Jesoes ka dinja: Kaoela misaoer teh ka
doenya [a] sagĕblasna pisan; kaoela sala-
wasna ngawoeroek di masigit sarta di
kabah, ĕnggon koempoelan sakabeh oe-
rang Jahoedi; ari di noe boeni mah ka-
21 oela teu pisan misaoer naon-naon. 'Naha
adjĕngan mariksa ka kaoela? Geura pa-
riksakeun bae ka noe ngadarenge anoe
koe kaoela dipisaoerkeun ka maraneha-
nana; nja eta noe njarahoëun ka noe
22 geus dipisaoerkeun koe kaoela. 'Mangsa
Jesoes ngalahir kitoe, seug hidji patja-
lang anoe nangtoeng deukeut njabok ka
Jesoes, sarta ngomong: [b] Naha maneh
ngadjawab kitoe ka panghoeloe agoeng?
23 'Ngawalon Jesoes ka eta teh: Oepama
salah kami nja ngomong, geura tetela-
keun kasalahananana; oepama bĕnĕr, naha
24 maneh mana njabok ka kami? '(Dĕmi
koe Annas andjeunna geus dikirimkeun
ka Kajapas, panghoeloe agoeng, sarta
dibanda.) *a* p. 7 : 26. *b* Lal. 23 : 4.

25 Ari Simon Petroes nangtoeng sarta
sidoeroe. Tidinja aja noe ngaromong ka
Petroes: Maneh teu kaäsoep moerid itoe?
Ari Petroes teh nganglĕs, pokna: Hanteu
26 koela mah. 'Aja hidji badega panghoeloe
agoeng, baraja eta noe koe Petroes di-
kadek tjeulina teja, pok ngomong: Naha
maneh lain katendjo koe koela di kĕbon
27 reureudjeungan djeung itoe? 'Ari Petroes
nganglĕs deui. [a] Gantjangna hajam teh
kongkorongok. *a* p. 13 : 38.

28 Geus kitoe [a] pada ngiringkeun Jesoes
ti Kajapas ka gĕdong pangadilan. Sarta
isoek-isoek pisan. Tatapi [b] hanteu ara-
soep ka pangadilan, hajangeun oelah
kanadjisan, soepaja kongang ngadalahar
29 paska.'Toeloej Pilatoes ka loewar, njam-
peurkeun ka darinja, bari mariksa: Koe-
maha maraneh noe matak ngĕlakkeun
30 eta djalma? 'Seug pada ngawangsoel,
kijeu wangsoelananana ka Pilatoes: Oepa-
ma eta lain bangsat, koe simkoering

31 teh moal koengsi disanggakeun. 'Nga-
lahir Pilatoes ka darinja: Eta teh geura
bawa bae koe maraneh, seug hoekoe-
man noeroetkeun toret maraneh! Ari
pioendjoek oerang Jahoedi ka Pilatoes:
Simkoering mah teu diwidian ngahoe-
32 koem maehan. 'Noe matak kitoe, soe-
paja kalaksanakeun pilahir Jesoes anoe
dilahirkeun teja, [c] nawiskeun pĕtana
maot anoe bakal kasorang koe andjeunna.

*a* Mat. 27:1; Mark. 15:1; Loek. 22:66. *b* Lal. 10:28; 11:3. *c* Mat. 20:19.

33 Tidinja Pilatoes lĕbĕt deui ka panga-
dilan, [a] sarta njaoer Jesoes; seug nga-
lahir ka andjeunna: Ĕnja maneh teh Ra-
34 dja oerang Jahoedi? 'Wangsoelan Je-
soes: Ari andjeun noe matak ngalahir
kitoe teh nijat pribadi, atawa aja noe
mopojan ka andjeun tina hal kaoela?
35 'Walonan Pilatoes: Na kami teh oerang
Jahoedi? Bangsa maneh djeung panghoe-
loe-panghoeloe agoeng geus pada njang-
gakeun maneh ka kami; maneh teh mi-
36 gawe naon? 'Wangsoelan Jesoes: [b] Ari
karadjaän kaoela mah lain ti ijeu doenya.
Saoepama karadjaän kaoela ti ijeu doenya
mah, geus tangtoe rahajat-rahajat ka-
oela manglawankeun, soepaja kaoela
oelah datang ka diselehkeun ka oerang
Jahoedi; ari ajeuna karadjaän kaoela
37 teh lain ti dijeu. 'Lahiran Pilatoes ka
andjeunna: Djadi ĕnja maneh teh radja?
Wangsoelan Jesoes: Lĕrĕs pilahir an-
djeun, kaoela teh radja. [c] Kijeu noe ma-
tak kaoela didjoeroekeun, sarta kijeu
noe matak datang ka doenya, soepaja
kaoela mĕrtelakeun kajaktian. [d] Oenggal-
oenggal djalma noe ti kajaktian, tangtoe
38 ngadengekeun sowara kaoela. 'Lahiran
Pilatoes ka andjeunna: Naon kajaktian
teh? Ari geus ngalahir kitoe, toeloej
ka loewar deui, njampeurkeun ka oerang
Jahoedi, sarta ngalahir ka darinja: Koe
kami teu kapanggih dosa eta djalma.
39 'Tatapi maraneh boga adat, ari dina
mangsa paska kami sok ngaleupaskeun
hidji djalma adjang maraneh. Koemaha
kahajang, kami koedoe ngaleupaskeun
eta Radja oerang Jahoedi adjang ma-
40 raneh? 'Tidinja kabeh pada raong, ki-
jeu pokna: Oelah eta, koedoe Barabas!
Dĕmi Barabas teja dosana maehan
djalma. *a* Mat. 27:11; Mark. 15:2; Loek. 23:3.

*b* p. 6:15; 17:16. *c* 1 Tim. 6:13. *d* p. 8:47.

## PASAL 19.

Ari geus kitoe [a] Jesoes ditjandak koe
2 Pilatoes, sarta toeloej dirangket. 'Ti-
dinja [b] sĕrdadoe ngaranjam makoeta
tjoetjoek, seug dipakekeun ka masta-
kana, sarta diharoedoeman haroedoem
3 noe woengoe, 'bari ngaromong: Assa-
lam alaekoem, Radja oerang Jahoedi!
4 Djeung pada njabokan. 'Geus kitoe Pi-
latoes ka loewar deui, sarta ngalahir
ka oerang Jahoedi: Geura djareueung,
eta koe kami dibidjilkeun ka maraneh,
soepaja maraneh pada njaho, [c] koe kami
5 teu kapanggih dosana. 'Ladjĕng Jesoes
bidjil, nganggo makoeta tjoetjoek djeung
haroedoem woengoe teja. Ngalahir Pi-
latoes ka darinja: Geura tarendjokeun
6 djalma teh! 'Barang andjeunna katendjo
koe para panghoeloe agoeng djeung koe
patjalang-patjalang, toeloej pada raong,
kijeu pokna: Gantoengkeun dina kai-
dipalang! gantoengkeun dina kai-dipa-
lang! Ngalahir Pilatoes ka darinja:
[d] Geura koe maraneh bae bawa, seug
gantoengkeun dina kai-dipalang; karana
koe kami mah teu kapanggih dosana.
7 'Ari wangsoelan oerang Jahoedi ka Pi-
latoes: Simkoering teh gadoeh toret;
[e] ari noeroetkeun toret simkoering mah
eta djalma koedoe dipaehan, sabab nga-
djĕnĕngkeun maneh [f] Poetra Allah.
8 'Mangsa Pilatoes ngadangoe omongan
9 kitoe, beuki tambah sijeuneun bae; 'toe-
loej [g] lĕbĕt deui ka pangadilan, sarta
ngalahir ka Jesoes: Ari maneh ti mana
nja asal? Tatapi Jesoes [h] teu pisan nga-
10 wangsoel. 'Tidinja Pilatoes ngalahir deui
ka andjeunna: Naha maneh teh moal
ngomong ka kami? Karah teu njaho,
jen kami boga kawasa ngagantoengkeun
maneh dina kai-dipalang, kitoe deui bo-
11 ga kawasa ngaleupaskeun maneh? 'Ari
wangsoelan Jesoes: Andjeun teh moal
kawasa ngagorengan ka kaoela, [i] la-
moen hanteu dipaparinkeun ka andjeun
ti loehoer mah. Koe sabab eta, noe geus
njerenkeun kaoela ka andjeun, leuwih
12 gĕde dosana. 'Ti harita Pilatoes neja-
ngan pidjalaneun keur ngaleupaskeun
Jesoes. Tatapi oerang Jahoedi teh pada
raong, kijeu pokna: Oepama eta djalma
koe andjeun dileupaskeun mah, moal
djadi sobat ka praboe. Saha-saha noe

ngadjĕnĕngkeun maneh radja, [j] ngaba-
13 haän ka praboe. 'Sanggeus Pilatoes nga-
dangoe omongan kitoe, toeloej Jesoes
dibidjilkeun; geus kitoe gek linggih [k]
dina korsi pangadilan, di ĕnggon noe
ngaran Litostrotos, ari koe basa Ibrani
14 Gabata. 'Harita teh [l] poë paragi nja-
dijakeun paska, [m] kira-kira djam noe
kagĕnĕp. Pok Pilatoes ngalahir ka oe-
rang Jahoedi: Geura tareudjokeun Ra-
15 dja maraneh! 'Tatapi eta pada sosowak:
[n] Singkirkeun! singkirkeun! gantoeng-
keun dina kai-dipalang! Ari lahiran Pi-
latoes ka darinja: Naha kami teh koe-
doe ngagantoengkeun Radja maraneh
dina kai-dipalang? Wangsoelan para
panghoeloe agoeng: Simkoering teh teu
16 gadoeh deui radja djaba ti praboe. 'Dĕmi
geus kitoe [o] koe Pilatoes Jesoes dise-
lehkeun ka oerang Jahoedi, sina digan-
toengkeun dina kai-dipalang. Tidinja
Jesoes ditjokot, toeloej diariringkeun.

*a* Mat. 27:26. *b* Mat. 27:27; Mark. 15:16. *c* p. 18:38. *d* p. 18:31. *e* 3 Moesa 24:16. *f* p. 5:18; 10:33. *g* p. 18:33. *h* Mat. 27:12. *i* Roem 13:1. *j* Lal. 17:7. *k* Mat. 27:19. *l* Mark. 15:42. *m* Mat. 27:45. *n* Loek. 23:18. *o* Mat. 27:31; Loek. 23:25.

17 Ladjĕng [a] Jesoes manggoel kai-dipa-
lang pikeunna, seug ka loewar, angkat
ka noe disĕboet ĕnggon Tangkorek, ari
18 koe basa Ibrani disĕboet Golgota. 'Nja
di dinja digantoengkeunana dina kai-
dipalang; sarta aja doewa djalma noe
direudjeungkeun djeung andjeunna, ken-
19 tja-katoehoe, ari Jesoes di tĕngah. 'Sarta
Pilatoes njĕratkeun toelisan, seug ditĕ-
rapkeun dina kai-dipalang; kijeu oenina
noe disĕratkeun teh: Jesoes, oerang Nasa-
20 ret, Radja oerang Jahoedi. 'Ari eta toe-
lisan kawatja koe oerang Jahoedi loba
pisan; wantoe-wantoe ĕnggon Jesoes di-
gantoengkeun dina kai-dipalang teh deu-
keut ka nagara, sarta ditoeliskeunana
koe basa Ibrani, koe basa Joenani, djeung
21 koe basa Roem. 'Tidinja para panghoeloe
agoeng oerang Jahoedi aroendjoekan ka
Pilatoes: Moegi oelah njĕratkeun: Radja
oerang Jahoedi; saena moedoe kijeu, jen
eta geus ngomong: Kami teh Radja oe-
22 rang Jahoedi. 'Ngawalon Pilatoes: Noe
geus ditoeliskeun koe kami, nja eta ĕng-
geus koe kami ditoeliskeun teh.

*a* Mat. 27:31; Mark. 15:22; Loek. 23:26.

23 Dĕmi [a] sĕrdadoe teja, sanggeus nga-
gantoengkeun Jesoes dina kai-dipalang,
seug njarokot panganggona, sarta di-
bagi opat bagian, hidji sĕrdadoe saba-
gian sewang, sarta djeung djoebahna.
Ari eta djoebah teu make kapoetan, ti
loehoer tĕroes, beunang ninoen salantjar
24 bae. 'Toeloej ngaromong djeung batoer-
na: Eta koe oerang oelah disoëhkeun,
anggoer lotĕrekeun, mana bae noe boga
milik. Noe matak kitoe, soepaja kalak-
sanakeun pilahir Kitab anoe kijeu oenina:
[b] Eta geus pada ngabagikeun papakean
koering sarĕng batoer-batoerna, sarĕng
djoebah koering pada ngalotĕrekeun koe
dadoe. Nja kitoe dipilampahkeunana koe
25 sĕrdadoe teh. 'Dĕmi deukeut ka kai-di-
palang Jesoes [c] ngaradĕg iboena, djeung
saderek iboena, nja eta Maria pamadji-
kan Klopas, kitoe deui Maria Magdalena.
26 'Ana Jesoes ningali iboena, djeung [d]
moerid noe dipikaäsih teja nangtoeng
babarĕngan, ladjĕng ngalahir ka iboena:
Eh [e] njai! tingali, nja eta poetra an-
27 djeun. 'Ladjĕng ngalahir ka moerid teh:
Eh ĕnoeng! tendjo, nja eta iboe ma-
nehna. Iboena ti waktoe harita koe eta
moerid ditampi ka boemina.

*a* Mat. 27:35; Mark. 15:24; Loek. 23:34. *b* Djab. 22:19. *c* Mark. 15:40. *d* p. 20:2. *e* p. 2:4.

28 Geus kitoe Jesoes, [a] doemeh oeninga-
eun ajeuna geus tjatjap sakabehna, soe-
paja kalaksanakeun Kitab, ladjĕng nga-
29 lahir: Lah, kami koe halabhab! 'Ari [b]
di dinja aja hidji wadah eusina tjoeka.
Toeloej djalma teh ngantjlomkeun sĕpon
kana tjoeka, sarta ditiirkeun kana hoë,
30 seug diantĕlkeun kana lambena. 'Dĕmi
Jesoes parantos ngaraosan tjoeka teh,
ladjĕng ngalahir: [c] Geus tjatjap! Tidinja
ngalehek mastakana, sarta moepoetkeun
soekma.

*a* p. 18:4. *b* Djab. 69:22; Mat. 27:48. *c* Djab. 22:32.

31 Sabab harita poë panjadijaän, toeloej
oerang Jahoedi panoenoehoen ka Pila-
toes, anoe digarantoeng teh moegi sina
diparotongkeun soekoena, sarta toeloej
ditoeroenkeun, [a] soepaja majitna oelah
sina aja dina kai-dipalang dina sabat;
32 karana eta sabat teh agoeng. 'Geus ki-
toe sĕrdadoe daratang, seug motong-
keun soekoe noe saoerang djeung noe
saoerang deui anoe digantoengkeun dina
kai-dipalang barĕng djeung Jesoes teja;
33 'dĕmi geus nĕpi ka Jesoes, sarta na-
rendjo jen andjeunna geus poepoes,

hanteu toeloes motongkeun sampejanana;
34 'tatapi noe hidji sĕrdadoe nĕwĕk koe
toembak kana gedengna; pada-harita
35 bidjil gĕtih djeung tjai. 'Ari noe geus
nendjo eta, nja koe eta dipĕrtelakeun,
djeung saestoena pisan pĕrtelaänana;
sarta njahoëun jen njaritakeun anoe sa-
36 jaktina, soepaja maraneh pĕrtjaja. 'Ka-
rana eta pĕrkara teh boekti, soepaja
kalaksanakeun pilahir Kitab noe kijeu:
[b] Toelangna sahidji ge moal dipotong-
37 keun. 'Djeung aja deui pilahir Kitab
noe kijeu: [c] Djalma teh bakal narendjo
ka eta noe geus ditĕwĕk koe maraneha-
nana. *a* 5 Moesa 21 : 23. *b* 2 Moesa 12 : 46; Djab. 34 : 21. *c* Djak. 12 : 10.

38 Sanggeusing kitoe [a] Joesoep ti Ari-
matea, noe kaäsoep moerid Jesoes, ta-
tapi njaroe koe [b] tina sijeuneun koe oe-
rang Jahoedi, toeloej panoenoehoen ka
Pilatoes, moegi aja widi noeroenkeun
majit Jesoes. Ari koe Pilatoes diwidian.
Tidinja Joesoep soemping, seug nga-
39 loengsoerkeun majit Jesoes. 'Soemping
deui [c] Nikodemoes, anoe barangmimiti
ngadeuheusan ka Jesoes basa ti peuting
teja, ngabantoen [d] moer djeung garoe,
beunang njampoerkeun, watara saratoes
40 pon. 'Ladjĕng njarandak majit Jesoes,
sarta diboengkoes koe lawon bodas
djeung seuseungitan teja, sakoemaha
41 adat oerang Jahoedi ngoeboer. 'Dĕmi
deukeut ĕnggon Jesoes digantoengkeun
dina kai-dipalang teja [e] aja hidji kĕbon,
sarta di djĕro eta kĕbon aja hidji koe-
boeran anjar, tatjan pisan aja noe di-
42 roewang di dinja. 'Nja dina koeboeran
eta Jesoes diëbogkeunana, tina keur
waktoe panjadijaän oerang Jahoedi; doe-
meh eta koeboeran deukeut. *a* Mat. 27 : 57; Mark. 15 : 42; Loek. 23 : 50. *b* p. 12 : 42. *c* p. 3 : 1. *d* Mak. 4 : 14; p. 2 : 11. *e* p. 20 : 15.

## PASAL 20.

Ari dina poë ahad, [a] isoek-isoek, poëk
keneh, Maria Magdalena angkat ka
eta koeboeran; toeloej ningali batoena
geus aja noe mindahkeun inja tina koe-
2 boeran. 'Geus kitoe moeroe, seug dong-
kap ka Simon Petroes djeung ka moerid
[b] noe hidji deui, anoe dipikaäsih koe Je-
soes teja; ari saoerna ka dinja: Goesti
teh aja noe njokot tina koeboeran, sarta
kaoela djeung batoer teu njaho diteun-
3 deunna. 'Toeloej [c] Petroes indit ka loe-
war, djeung moerid noe hidji deui teja,
4 sĕdjana rek nejang ka koeboeran. 'Eta
doewaän leumpangna ngarendeng, dĕmi
moerid noe hidji deui teja miheulaän
ngagantjangan ti Petroes, sarta pang-
5 heulana datangna ka koeboeran. 'Ana
nĕmpo, nendjo [d] lawon bodas teja nga-
loemboek; tatapi hanteu koengsi asoep
6 ka djĕro. 'Ari Simon Petroes noetoer-
keun; barang datang toeloej asoep ka
koeboeran, sarta nendjo lawon bodas
7 teja ngaloemboek; 'ari [e] salĕmpaj, oeroet
boengkoes mastakana, hanteu tjampoer
ngaloemboekna ka lawon bodas teh, mi-
sah bae beunang ngagoeloengkeun, se-
8 djen deui ĕnggonna. 'Tidinja moerid noe
hidji deui, anoe datang pangheulana ka
koeboeran teja, asoep deui, seug nendjo,
9 sarta toeloej pĕrtjaja. 'Karana moerid-
moerid tatjan tĕrangeun kana Kitab,
[f] oenina jen andjeunna koedoe tanghi
10 ti noe maraot. 'Geus kitoe moerid teja
seug maroelang ka boemina. *a* Mat. 28 : 1; Mark. 16 : 1; Loek. 24 : 1. *b* p. 13 : 23; 18 : 15. *c* Loek. 24 : 12. *d* p. 19 : 40. *e* p. 11 : 44. *f* 1 Kor. 15 : 4.

11 Dĕmi Maria nangtoeng di loewar deu-
keut koeboeran, bari nangis. Keur nangis
12 seug nĕmpo ka djĕro koeboeran; 'toe-
loej ningali [a] doewa malaikat, pangang-
gona bodas, keur linggih dina oeroet
majit Jesoes ebog, noe hidji mastaka-
eunana, noe hidji deui toendjangeunana.
13 'Eta ladjĕng ngalahir ka Maria: Eh njai!
naha mana tjeurik? Ari pihatoerna: Sa-
bab Goesti koering aja noe njokot, sarta
14 koering teu njaho diteundeunna. 'Dĕmi
geus mihatoer kitoe, Maria malik ka
toekang, [b] beh ningali Jesoes keur nga-
dĕg, tatapi teu njahoëun jen Jesoes.
15 'Ngalahir Jesoes ka Maria: Eh njai! naha
mana tjeurik? nejangan saha? Ari pa-
njana Maria eta teh [c] mandor kĕbon;
noe matak toeloej mihatoer ka andjeun-
na: Noen djoeragan! oepama andjeun
noe ngalihkeun, moegi koering tjarijosan
di mana disimpĕnna, koe koering bade
16 dipindahkeun deui. 'Lahiran Jesoes ka
eta teh: Eh Maria! Tidinja Maria malik,
bari oendjoekan ka andjeunna: [d] Raboe-
17 ni! nja eta tĕgĕsna Goeroe. 'Lahiran
Jesoes ka Maria: Oelah njabak ka kami;
karana kami tatjan moenggah ka Ama.
[e] Dĕmi ajeuna geura leumpang bae ka

[f] doeloer-doeloer kami, toeloej bebedja
ka eta kijeu: [g] Kami moenggah ka Ama
kami djeung Ama maraneh, ka Allah
18 kami djeung Allah maraneh. 'Bral Maria
Magdalena angkat, [h] toeloej mopojan-
keun ka moerid-moerid jen geus nendjo
ka Goesti, sarta koe Goesti dilahiran
kitoe teja. *a* Loek. 24 : 4. *b* Mark. 16 : 9. *c* p. 19 : 41.
*d* Mark. 10 : 51. *e* Mat. 28 : 10. *f* Ibr. 2 : 11. *g* p. 16 : 28.
*h* Mark. 16 : 10.

19 Mangsa [a] geus boerit, di ahad harita
keneh, sarta di ĕnggon moerid karoem-
poel pantona ditaroelakan [b] koe bawa-
ning sijeun koe oerang Jahoedi, ladjĕng
Jesoes soemping, ngadĕg di tĕngah-tĕ-
ngah, sarta ngalahir ka dinja: Assalam
20 alaekoem! 'Ari geus ngalahir kitoe, la-
djĕng Jesoes ka moerid-moerid nem-
bongkeun panangan djeung [c] gedengna.
[d] Dĕmi moerid teh baroengaheun, mang-
21 sa narendjo ka Goesti. 'Ngalahir deui
Jesoes ka dinja: Assalam alaekoem!
[e] Sapĕrti Rama geus miwarang kami,
nja kitoe deui kami nitah maraneh.
22 'Sanggeus ngalahir kitoe, ladjĕng koe
andjeunna pada ditijoepan, sarta dila-
hiran kijeu: Koe maraneh tarampa Roh
23 Soetji! 'Tijap-tijap [f] noe dihampoera do-
sana koe maraneh, tangtoe dihampoera;
kitoe deui tijap-tijap noe ditĕtĕpkeun
dosana koe maraneh, tangtoe ditĕtĕp-
keun. *a* Mark. 16 : 14; Loek. 24 : 36. *b* p. 7 : 13.
*c* p. 19 : 34. *d* p. 16 : 22. *e* p. 17 : 18. *f* Mat. 18 : 18.

24 Ari [a] Tomas, kaäsoep moerid noe doe-
wa wĕlas, anoe katĕlah Didimoes teja,
hanteu miloe koempoel keur mangsa
25 Jesoes soemping. 'Geus kitoe batoer-
batoer pada moerid moepoelihan ka di-
nja: Kaoela narendjo Goesti! Ari dja-
wab Tomas: Lamoen kaoela teu nendjo
tapak pakoe dina pananganana, djeung
teu njolok koe tjoeroek kana tapak
pakoe teja, kitoe deui njolok koe leu-
ngeun kana gedengna, kaoela mah moal
pĕrtjaja bae. *a* p. 11 : 16.

26 Dĕmi geus meunang dalapan poë, moe-
ridna karoempoel deui di djĕro, sarta
Tomas ge miloe koempoel. Ladjĕng Je-
soes soemping, ari panto geus ditaroe-
lakan, sarta ngadĕg di tĕngah-tĕngah,
27 bari ngalahir: Assalam alaekoem! 'Sang-
geusing kitoe ngalahir ka Tomas: Ka-
dijeukeun tjoeroek maneh, sarta ilikan
leungeun kami; ka-dijeukeun leungeun
maneh, toeloej [a] tjolokkeun kana gigir
kami; djeung oelah koerang pĕrtjaja,
28 masing pĕrtjaja bae! 'Ngawangsoel To-
mas, kijeu wangsoelanana: Eh, Goesti
simkoering sarĕng [b] Allah simkoering!
29 'Ngalahir deui Jesoes ka dinja: Eh To-
mas! sabab maneh geus nendjo ka kami,
noe matak maneh teh pĕrtjaja. [c] Sala-
mĕt noe pĕrtjaja sanadjan teu nendjo oge.
*a* 1 Joh 1 : 1. *b* Roem 9 : 5. *c* 1 Petr. 1 : 8.

30 Loba keneh pisan [a] tanda noe dida-
mĕl koe Jesoes di hareupeun moerid-
moeridna, anoe hanteu katoeliskeun dina
31 ijeu kitab. 'Tatapi ijeu mah geus ditoe-
liskeun, [b] soepaja maraneh pĕrtjaja Je-
soes teh Kristoes, Poetra Allah; djeung
deui soepaja maraneh koe lantaran ka-
pĕrtjajaän ngabogaän hiroep teh koe
djĕnĕngan andjeunna.
*a* p. 21 : 9—12, 25. *b* 1 Joh. 5 : 13.

## PASAL 21.

Sanggeusing kitoe Jesoes ngebrehkeun
deui salira andjeunna ka moerid-moe-
rid, di sisi laoet Tiberias. Ari ngebreh-
2 keunana teh kijeu: 'keur karoempoel
Simon Petroes, djeung Tomas anoe katĕ-
lah Didimoes, djeung Natanael anoe asal
ti Kana bilangan Galilea, kitoe deui
poetra-poetra Sĕbĕdeoes, djeung doewa
3 deui moerid Jesoes. 'Ari saoer Simon
Petroes ka batoer-batoerna: Kaoela dek
ngala laoek. Kabeh ngadjawab ka Pe-
troes: Kaoela ge miloe. Geus kitoe arin-
dit ka loewar, seug oenggah kana para-
hoe; [a] dĕmi sapeuting eta taja pisan beu-
4 beunanganana. 'Ari geus braj beurang,
Jesoes ngadĕg di basisir; [b] tatapi moerid
5 teu njarahoeün jen Jesoes. 'Ladjĕng Je-
soes ngalahir ka dinja: Eh [c] baroedak,
[d] koemaha maraneh boga lalawoeh?
Wangsoelanana: Soemoehoen, teu ga-
6 doeh. 'Lahiranana ka dinja: [e] Heurap teh
geura roengkoepkeun katoehoeëun pa-
rahoe, tangtoe meunang. Tidinja prak
diroengkoepkeun, sarta teu kadoegaeun
moeloet deui tina sabab kalobaän la-
7 oekna. 'Geus kitoe [f] moerid noe dipika-
asih koe Jesoes teja ngomong ka Pe-
troes: Geuning eta Goesti! Barang nga-
denge Simon Petroes jen eta Goesti,
seug toeloej dibadjoe make disaboekan,
(karana keur poeroetjoel,) bari ngoen-
8 tjloengkeun maneh ka laoet. 'Ari moerid

noe saredjen teh datangna toempak
parahoe leutik teja, (karana teu pati dja-
oeh ti darat, ngan kira-kira doewa ra-
toes asta anggangna,) sarta bari nga-
9 goesoer heurap djeung laoekna. 'Dĕmi
geus harandjat ka darat, beh nendjo
seuneu roehaj beunang miroen, djeung
aja laoek keur diganggang, kitoe deui
10 aja roti. 'Ngalahir Jesoes ka moerid-
moerid: Geura mawa laoek beunang
11 bijeu! 'Tidinja Simon Petroes oenggah
ka parahoe; seug heurapna dipoeloet ka
darat, pinoeh koe laoek galĕde, aja sara-
toes lima poeloeh tiloe; nadjan sakitoe
lobana ge heurapna teu datang ka bĕ-
12 dah. 'Ngalahir Jesoes ka moerid-moerid:
Hijap ka dijeu, dalahar! Ari moerid teh
taja noe wani naros ka andjeunna kijeu:
Saha andjeun teh? tina sabab geus pada
13 tĕrangeun jen Goesti. 'Ladjĕng Jesoes
ngadeukeutan, sarta [g] njandak roti teja,
bari toeloej dipaparinkeun ka moerid-
14 moerid; nja kitoe deui laoekna. 'Nja ijeu
[h] noe katiloe kalina Jesoes ngebrehkeun
andjeun ka moerid-moeridna, sanggeus
tanghi ti noe maraot. *a* Loek. 5 : 5.
*b* p. 20 : 14. *c* p. 13 : 33. *d* Loek. 24 : 41. *e* Loek. 5 : 4.
*f* p. 13 : 23. *g* p. 6 : 11. *h* p. 20 : 19, 26.

15 Dĕmi geus reres dalaharna, ladjĕng
Jesoes ngalahir ka Simon Petroes: Eh,
[a] Simon anak Jonas! koemaha maneh
nja njaäh ka kami [b] leuwih ti batan eta
sakabeh? Ari wangsoelan Petroes: Soe-
moehoen, Goesti; Goesti noe langkoeng
waspaos, jen simkoering njaäh ka Goesti.
Lahiranana ka Petroes: Geura angon
16 anak-domba kami! 'Jesoes ngalahir deui
ka Petroes kadoewa-kalina: Eh, Simon
anak Jonas! koemaha maneh teh ĕnja
njaäh ka kami? Ari wangsoelan Petroes:
Soemoehoen, Goesti; Goesti noe lang-
koeng waspaos, jen simkoering njaäh ka
Goesti. Lahiranana ka Petroes: Geura
17 oeroeskeun domba kami! 'Jesoes ngala-
hir ka Petroes katiloe-kalina: Eh, Simon
anak Jonas! koemaha maneh teh ĕnja
njaäh ka kami? Toeloej Petroes teh na-
langsa, doemeh Jesoes katiloe-kalina
ngalahir ka manehna: Koemaha maneh
teh njaäh ka kami? Geus kitoe ngawang-
soel: Noen Goesti, [c] nja Goesti noe lang-
koeng waspaos ka saniskantĕn pĕrkawis;
Goesti noe langkoeng waspaos, jen sim-
koering njaäh ka Goesti. Lahiran Jesoes
ka Petroes: Geura angon domba kami!
18 'Satĕmĕn-tĕmĕnna, kami ngalahir ka
maneh: mangsa maneh keur ngora ke-
neh, disaboek koe sorangan, djeung nja-
ba ka mana karĕp bae; dĕmi mĕngke
mah, samangsa maneh geus kolot, bakal
njodorkeun leungeun, toeloej disaboekan
koe noe sedjen, sarta dibawa ka noe lain
19 karĕp maneh. 'Ari pangalahirkeunana
kitoe [d] nawiskeun tina djalan maot noe
koemaha Petroes bakal ngamoeljakeun
ka Allah. Sanggeusna ngalahir kitoe,
ladjĕng andjeunna ngalahir deui ka Pe-
20 troes: Geura ngiring ka kami! 'Dĕmi
Petroes njorejang, seug nendjo aja noe
ngiring, nja [e] moerid noe dipikaäsih koe
Jesoes teja, anoe ngalendehan kana dada
Jesoes mangsa keur dalahar, sarta oen-
djoekan: Noen Goesti! anoe mana teja
21 noe ngahijanat ka andjeun? 'Barang ka-
tendjo koe Petroes, toeloej oendjoekan
ka Jesoes: Noen Goesti! ari eta bakal
22 koemaha? 'Lahiran Jesoes ka Petroes:
Oepama eta koe kami dipastikeun tĕtĕp
nĕpi ka kami datang deui, eta mah lain
pipĕrkaraeun maneh; ari maneh teh ngi-
23 ring kami bae! 'Dĕmi pilahir bijeu teh
lijar ka sadajana doeloer-doeloer, jen eta
moerid moal pimaoteun. Padahal Jesoes
hanteu ngalahir jen moal pimaoteun;
ngan: oepama eta koe kami dipastikeun
tĕtĕp nĕpi ka kami datang deui, eta mah
24 lain pipĕrkaraeun maneh. 'Nja eta moe-
rid anoe mĕrtelakeun ijeu sakabeh pĕr-
kara, sarta geus noeliskeun ijeu sakabeh
pĕrkara; ari kaoela pada njaho, [f] jen pĕr-
telaänana saestoena. *a* Mat. 16 : 17.
*b* Mat. 26 : 33. *c* p. 16 : 30. *d* p. 13 : 36; 2 Petr. 1 : 14.
*e* p. 13 : 23. *f* p. 19 : 35.

25 Masih [a] loba keneh pisan pĕrkara, noe
geus didamĕl koe Jesoes; sarta oepama
ditoeliskeun hidji-hidjina, pamikir ka-
oela eta kitab-kitab beunang noeliskeun
teja saälam-doenya ge moal asoep. Amin.
*a* p. 20 : 30.

---

# KITAB
# LALAMPAHAN PARA RASOEL SAROETJI.

BEUNANG NGARANG LOEKAS.

---

## PASAL 1.

Ari [a] kitab anoe mimitina teja, eh
Teopiloes! noe dikarang koe kaoela,
saniskantĕn pĕrkawis anoe didamĕl sa-
2 rĕng diwoeroekkeun koe Jesoes, 'ti
awitna dongkap ka poëan [b] ditjandak
ka loehoer, sanggeusna [c] maparin tim-
balan koe lantaran Roh Soetji ka para
rasoel, anoe beunang milih andjeunna
3 teja. 'Nja ka dinja andjeunna, sanggeus-
na njandang sangsara, [d] ngajakinkeun
salirana jen hiroep, sarta [e] reja pisan
boektina, ari lilana opat poeloeh poë,
kabireungeuh koe para rasoel, sarta
milahirkeun pĕrkara karadjaän Allah.
4 'Mangsa [f] keur koempoel djeung para
rasoel, ladjĕng ditimbalan oelah rek
aringkah ti Jĕroesalem, sarta koedoe
ngadago ka [g] pĕrdjangdjian Rama, noe
geus kadenge koe maraneh ti kami, lahir-
5 na.'Karana [h] Johannes mah ngabanjoean
soteh koe tjai; tatapi ari maraneh bakal
dibanjoean koe Roh Soetji, ti mangsa
ajeuna moal lila deui.

*a* Loek. 1 : 1—3. *b* Mark. 16 : 19. *c* Loek. 24 : 44—49. *d* p. 10 : 40. *e* Joh. 20 : 20, 27, 30. *f* Loek. 24 : 49. *g* Joh. 15 : 26. *h* p. 11 : 16; 19 : 4.

6 Anoe karoempoel tidinja naros ka Je-
soes, kijeu pioendjoekna: Noen Goesti!
[a] koemaha ari dangĕt ajeuna andjeun
bade ngadĕgkeun deui karadjaän teh pi-
7 keun Israil? 'Ari lahiranana ka darinja:
[b] Lain pipĕrnaheun maraneh nganjaho-
keun ka mangsana atawa waktoena, noe
ditjĕpĕng koe Rama baris kawasana koe
8 andjeun. 'Tatapi maraneh bakal nampa
kawasa Roh Soetji, anoe bakal njoem-
pingan ka maraneh; djeung maraneh ba-
kal djadi [c] saksi kami [d] di Jĕroesalem
sarta [e] di sakoeriling Joedea djeung Sa-
9 maria, nĕpi ka toengtoeng boemi. 'Sang-
geus ngalahirkeun kitoe, [f] seug andjeun-
na ditjandak ka loehoer, kabireungeuh
koe para rasoel; geus kitoe aja mega
mindingan ka andjeunna, moesna tina
10 tetendjoanana. 'Sabot nareuteup ka la-
ngit, keur Jesoes moenggah, beh [g] aja
doewa djalma ngadĕg deukeut ka dari-
11 nja, ari panganggona bodas; 'sarta nga-
lahir kijeu: Eh, oerang Galilea! naha na-
rangtoeng bari tanggah ka langit? Eta
Jesoes, anoe geus ditjandak ti maraneh
ka sawarga, [h] bakal soemping deui [i] nja
tjara kitoe, sakoemaha noe katendjo koe
maraneh moenggahna ka sawarga.

*a* Loek. 19 : 11; 24 : 21. *b* Mat. 24 : 36. *c* Loek. 24 : 48. *d* Loek. 24 : 47. *e* p. 8 : 1, 5, 14. *f* Mark. 16 : 19; Loek. 24 : 51. *g* Joh. 20 : 12. *h* Loek. 21 : 27; Wahj. 1 : 7. *i* Djak. 14 : 4.

12 Geus kitoe rasoel [a] maroelang deui ka
Jĕroesalem ti goenoeng anoe ngaran goe-
noeng Djetoen; eta ajana deukeut Jĕroe-
salem, djaoehna salalampahan poë sabat.
13 'Sanggeusna daratang, toeloej oenggah
ka loteng; di dinja tĕtĕp tjaralikna; nja
eta [b] Petroes djeung Jakoboes, Johannes
djeung Andreas, Pilipoes djeung Tomas,
Bartolomeoes djeung Mateoes, Jako-
boes poetra Alpeoes, djeung Simon Selo-
14 tes, djeung Joedas poetra Jakoboes. 'Ari
eta sadajana samijoek mantĕp dina nĕ-
nĕda kalawan sasambat, reudjeung [c]
istri-istri teja, sarawoeh Mariam, iboe
Jesoes, djeung [d] saderek-saderek Jesoes
anoe pamĕgĕt.

*a* Loek. 24 : 52. *b* Mat. 10 : 2. *c* Mat. 27 : 55. *d* Joh. 7 : 5.

15 Dina mangsa harita Petroes ngadĕg di
tĕngah moerid-moerid, sarta njaoer (ari
djalma noe karoempoel kira-kira sara-
16 toes doewa poeloeh): 'Eh, sadajana doe-
loer-doeloer! [a] geus pasti koedoe kalak-
sanakeun pilahir Kitab, anoe diwĕdjang-
keun baheula koe Roh Soetji lantaran
lambĕj Dawoed, tina hal Joedas, [b] anoe
djadi mandor djalma noe narangkĕp ka
17 Jesoes teja. 'Karana [c] eta teh tadina
kabilang ka oerang, sarta kamilikan
18 doeoeman kana tjangkingan ijeu. 'Dĕmi
[d] eta geus meuli lahan saloewoek,

saratna boeroehan kadorakaän teja;
geus kitoe tisoesoet, datang ka goeda-
wang tĕngah-tĕngahna, saeusi-beuteung-
19 na amboeradoel. 'Sarta geus goernita ka
sakabeh noe aja di Jĕroesalem, anoe
matak eta lahan ditĕlahkeun koe basana
sorangan Akeldama, tĕgĕsna Lahan Gĕ-
20 tih. 'Karana geus dioengĕlkeun dina ki-
tab djaboer kijeu: [e] Lĕmboerna sing
djadi soewoeng, oelah aja noe ngeusian
eta; djeung deui: [f] Kapangkatanana sina
21 ditjĕkĕl koe noe sedjen. 'Koe sabab eta,
wadjib tina lĕbah sakoer djalma noe
reureudjeungan djeung oerang sapan-
djangna Goesti Jesoes keur djoemĕnĕng
22 di oerang, 'awitna ti pangbanjoe Johan-
nes, dongkap ka poëan ti oerang ditjan-
dak ka loehoer, hidji djalma moedoe
djadi saksi djeung kaoela sadaja kana
23 pĕrkawis tanghina. 'Toeloej koempoelan
teh ngabandingkeun doewa djalma, nja
eta Joesoep, anoe disĕboet Barsabas, ka-
24 tĕlahna Joestoes, djeung Matias. 'Geus
kitoe pada nĕnĕda, kijeu nĕdana: Noen
Goesti, [g] anoe langkoeng waspaos ka hate
djalma sadajana! moegi-moegi maparin
pitoedoeh, anoe mana ti ijeu doewaän
25 noe geus dipilih koe Goesti, 'bakal nampi
doeoeman tjangkingan ijeu sarĕng kara-
soelan, anoe geus ditinggal koe Joedas,
26 soepaja indit ka ĕnggonna sorangan. 'Ti-
dinja [h] lotĕre; ana keuna lotĕre teh ka
Matias; toeloej eta koe rĕmpoeg sadaja-
na ditambahkeun ka rasoel noe sawĕlas
teja. *a* Djab. 41 : 10; Joh. 13 : 18. *b* Joh. 18 : 3.
*c* Loek 6 : 16; Joh. 6 : 70. *d* Mat. 27 : 3—10.
*e* Djab. 69 : 26. *f* Djab. 109 : 8. *g* Joh. 21 : 17;
Wahj. 2 : 23. *h* Sil. 16 : 33.

## PASAL 2.

Ari geus dongkap ka [a] poë Pĕntekosta,
moerid-moerid keur karoempoel sarta
2 [b] samijoek. 'Tidinja ngadak-ngadak aja
noe ngagoeroeh ti langit, tjara angin
barat anoe leuwih tarik, datang ka pi-
noeh kabeh saimah noe keur ditjarali-
3 kan teja. 'Geus kitoe koe eta kataringali
letah-letah anoe paboejar, djiga seuneu
roepana; toeloej areunteup ka oenggal-
4 oenggal moerid. 'Seug [c] pada dieusian
Roh Soetji, sarta mimiti njalaoer koe
[d] basa-basa sedjen, koemaha bae koe eta
Roh dipaparin ngalahir. *a* 3 Moesa 23 : 15.
*b* p. 1 : 14. *c* p. 4 : 31; 11 : 15; 13 : 9. *d* Mark. 16 : 17;
p. 10 : 46; 19 : 6.

5 Ari di Jĕroesalem aja oerang Jahoedi
tjaritjing, nja djalma aribadah, ti sagala
6 bangsa noe aja di kolong langit. 'Sang-
geusna sowara teja, raboel sarejana eta
djalma, sarta tingrarandjoeg, sabab
oenggal-oenggal djalma ngadarenge moe-
7 rid teh njaoer sabasana. 'Seug sakabeh
pada mĕlĕngĕk, bari heraneun, sarta
ngaromong djeung batoerna kijeu: Geu-
ning eta sadajana noe njalaoer teh lain
8 oerang Galilea? 'Naha oerang sahidji-
sahidji ngadenge eta wĕt make basa na-
9 gara asal diri oerang? 'Oerang Parta,
djeung oerang Madajin, djeung oerang
Elam, sarta noe maratoeh di Mesopo-
tami, djeung Joedea, djeung Kapadoki,
10 Pontoes djeung Asia; 'Prigia, djeung
Pampilia, Mĕsir, sarta ti pĕlĕbah Libia
noe deukeut Kirena, kitoe deui noe nja-
remah ti Roem, nja eta oerang Jahoedi
11 djeung noe asoep Jahoedi; 'oerang Krete
djeung oerang Arab; oerang pada nga-
denge eta teh njalaoerkeun padamĕlan
Allah noe aragoeng, koe basa-basa diri
12 oerang. 'Tidinja sakabeh pada mĕlĕngĕk,
sarta datang ka baringoengeun, bari
ngomong djeung batoerna: Eta pĕrkara
13 naon pikarĕpeunana? 'Ari noe sawareh
mah [a] mojok, kijeu pokna: Eta djalma
kadĕdĕtan koe anggoer amis!
*a* 1 Kor. 14 : 21.

14 Ladjĕng Petroes ngadĕg djeung noe
sawĕlas, seug ngalahir ka eta djalma-
djalma, sarta tarik sowarana: Eh, oerang
Jahoedi, djeung sakoer noe tjaritjing di
Jĕroesalem! eta maraneh masing njaho,
sarta ijeu omongan kaoela rĕgĕpkeun
15 koe tjeuli; 'karana ijeu teh lain marabok,
sapĕrti maraneh nganjanaän; sabab [a] ka-
16 kara djam katiloe beurang. 'Ĕnjana mah
nja ijeu anoe dilahirkeun koe nabi Joël
17 teja, [b] kijeu: 'Djeung deui mĕngke, di dja-
man ahir, timbalan Allah, kami bakal
ngoetjoerkeun ti Roh kami ka sakabeh
daging; ari anak maraneh lalaki-awewe
bakal ngawĕdjang, baroedjang di mara-
neh bakal nendjo tetendjoan, ari noe
karolot di maraneh bakal ngimpi koe
18 impian. 'Sarta dina mangsa eta kami
malah bakal ngoetjoerkeun ti Roh kami
ka abdi kami lalaki-awewe, sarta bakal
19 ngawarĕdjang. 'Djeung deui kami bakal
ngajakeun moedjidjat di loehoer, di la-
ngit, sarta alamat di handap, di boemi,

gĕtih, djeung seuneu, sarta pĕlĕdoeg ha-
20 seup. 'Panon-poë bakal ganti roepa,
djadi poëk, kitoe deui boelan djadi gĕtih,
samemeh datang poë Pangeran, noe
21 gĕde nja aheng teja. 'Ari geus kitoe,
[c] saha-saha noe sasambat kana djĕnĕ-
ngan Pangeran, tangtoe pisalamĕteun.
22 'Eh, oerang Israil! geura darengekeun ijeu
omongan: ari Jesoes, [d] oerang Nasaret,
piwarangan Allah, anoe geus diboekti-
keun di pĕlĕbah maraneh koe warna-
warna kamatihan, moedjidjat djeung
tanda-tanda, anoe didamĕl koe Allah di
tĕngah maraneh, dilantarankeun nja ka
andjeunna, sapĕrti noe geus kanjahoan
23 koe maraneh; 'eta teh, sanggeusna dise-
renkeun [e] toemoet papastening kĕrsa
djeung kawaspaosan Allah, [f] seug koe
maraneh ditangkĕp, toeloej disina dipa-
koe dina kai-dipalang koe leungeun
djalma noe daroraka, sarta dipaehan.
24 'Eta koe Allah geus ditanghikeun, sarta
ngalaän kanjĕrina maot; sarehna an-
djeunna moestahil beunang ditjĕkĕl koe
25 maot teh. 'Karana andjeunna koe Da-
woed dilahirkeun kijeu: [g] Pangeran sala-
lawasna koe koering ditjipta aja di
hareupeun koering; estoe aja di katoe-
hoeëun koering, soepaja koering oelah
26 tidjalikeuh. 'Sabab kitoe hate koering
boengah, sarĕng letah koering gĕrah;
malah-malah daging koering pingĕnggo-
27 neun sarĕng pangarĕp-ngarĕpna. 'Karan-
tĕn njawa koering koe andjeun moal
didjomplang di ĕnggon noe paeh; sarĕng
andjeun teh moal tega Kasoetji andjeun
28 kasorang boeroek-oetjoetan. 'Andjeun
ka koering maparin njaho kana djalan
kahiroepan; andjeun bade minoehan ka
koering koe kaboengahan di pajoeneun
29 linggih andjeun. 'Eh, sadajana doeloer-
doeloer! kaoela meunang sasaoeran sa-
gĕblasna ka maraneh tina pĕrkara Da-
woed, karoehoen oerang, jen [h] eta teh
poepoes, sarta dikoerĕbkeun; ari ma-
kamna aja di oerang datang ka poë
30 ajeuna. 'Dĕmi Dawoed teja, doemeh
nabi, sarta oeningaeun [i] jen Allah geus
ngadjangdjikeun ka andjeunna koe soem-
pah, bakal mĕdalkeun Kristoes ti boe-
wah tjangkeng Dawoed, moenggoehing
dagingna bae soteh; eta bakal dilinggih-
31 keun dina panglinggihanana; 'tina geus
waspaoseun, noe matak ngalahirkeun
pĕrkara tanghina Kristoes, jen eta nja-
wana teu didjomplang di ĕnggon noe
paeh, kitoe deui dagingna teu koengsi
32 kasorang boeroek-oetjoetan. 'Eta Jesoes
koe Allah geus ditanghikeun, [j] nja ka-
33 oela sadaja noe djadi saksi. 'Sanggeusna
[k] dika-loehoerkeun koe panangan tĕngĕn
Allah, sarta [l] nampa ti Rama pĕrdjang-
djian Roh Soetji, eta andjeunna ladjĕng
ngoetjoerkeun anoe katendjo sarta noe
34 kadenge koe maraneh ajeuna. 'Karana
Dawoed mah teu moenggah ka sawarga;
sabalikna ari saoerna: [m] Lahiran Pa-
ngeran ka Goesti koering: Geura tjalik
35 di katoehoeëun kami, 'datang ka moe-
soeh-moesoeh maneh koe kami didjijeun
36 djodjodog pikeun soekoe maneh. 'Ajeuna
sakabeh anak-poetoe Israil koedoe nga-
njahokeun masing ĕnja, jen eta Jesoes,
anoe digantoengkeun koe maraneh dina
kai-dipalang teja, koe Allah geus di-
damĕl Goesti djeung Kristoes.

*a* 1 Tes. 5:7. *b* Joël 2:28. *c* Roem 10:13. *d* Mat. 21:11. *e* p. 4:28. *f* p. 5:30. *g* Djab. 16:8. *h* 1 Radj. 2:10. *i* Djab. 132:11; Loek. 1:32. *j* p. 1:22; 3:15. *k* p. 5:31; Pil. 2:9. *l* p. 1:4. *m* Djab. 110:1.

37 Mangsa djalma-djalma teja ngadenge
kitoe, [a] pada ngĕrik hatena, seug mi-
hatoer ka Petroes djeung ka rasoel-ra-
soel noe sedjen, kijeu: Noen, saderek-sa-
derek! [b] koemaha pilampaheun koering?
38 'Lahiran Petroes ka darinja: Geura taro-
bat, sarta maraneh hidji-hidji djalma koe-
doe dibanjoean koe padjĕnĕngan Jesoes
Kristoes, soepaja dihampoera dosa; geus
kitoe maraneh tangtoe nampa pasihan
39 Roh Soetji. 'Karana ari pĕrdjangdjian
teja nja keur maraneh [c] djeung saänak-
anak maraneh, kitoe deui [d] keur sakoer
noe djaraoeh, sarejana bae noe bakal
disaoer koe Pangeran, Allah oerang.
40 'Reudjeung pirang-pirang kasaoeran sa-
djaba ti eta Petroes mepelingan sarta
mitoetoer, kijeu saoerna: Geura tare-
jangan keur njalamĕtkeun maneh ti ijeu
41 bangsa [e] noe tibalik pikir. 'Dĕmi sakoer
djalma noe narima ka pilahir Petroes,
toeloej dibaranjoean; poë harita keneh
ditambahkeun ka moerid kira-kira tiloe
42 reboe djiwa. 'Sarta pada pĕngkoeh ka
piwoeroek para rasoel, djeung kana ka-
toenggalanana, kitoe deui kana [f] njĕm-
plekan roti, sarta kana nĕnĕda.

*a* Ibr. 4:12. *b* p. 16:30. *c* Joël 2:28. *d* Ep. 2:13. *e* 5 Moesa 32:5. *f* p. 20:7.

43 Ari sakabeh djalma djadi sarijeuneun;
sarta [a] loba pisan moedjidjat djeung
tanda-tanda noe didamĕl koe para ra-
44 soel.'Djeung sadajana noe pĕrtjaja koem-
45 poel, sarta [b] sabanda-saboga; 'pada [c]
ngadjoewal radja-kajana djeung barang-
barangna, toeloej dibagikeun ka sada-
jana, koemaha panta-panta kakoerangna
46 bae. 'Saban-saban poë pĕngkoeh araja
di kabah sarta samijoek, djeung nja-
rĕmplekan roti pindah-pindah imah, pa-
da dahar kalawan boengah djeung la-
47 langsar hatena,'sarta maroedji ka Allah,
djeung dipikoernija koe sakabeh djalma.
[d] Ari koe Goesti saban-saban poë ga-
redja teh ditambahan koe noe geus di-
salamĕtkeun.

*a* p. 5:11, 12. *b* p. 4:32. *c* p. 4:34. *d* p. 4:4; 5:14; 11:21.

## PASAL 3.

Hidji mangsa Petroes djeung Johannes
angkat sasarĕngan kana kabah, dina
waktoe sĕmbahijang, nja eta [a] djam noe
2 kasalapan. 'Toeloej aja hidji djalma [b]
noe ngempor bawa ngadjadi, keur di-
gotong; eta oenggal poë diteundeun dina
lawang kabah, anoe disĕboet lawang
Aloes, sina nĕda sidĕkah ka noe ara-
3 soep ka kabah. 'Ana nendjo ka Petroes
djeung Johannes, barang dek arasoep
4 ka kabah, toeloej nĕda sidĕkah. 'Geus
kitoe koe Petroes [c] dipĕlong reudjeung
Johannes, bari ngalahir: Maneh geura
5 neuleu ka kami! 'Tidinja seug mĕntjrong
ka arandjeunna, pamikirna bakal tampa
6 pasihan. 'Ari lahiran Petroes: Ĕmas-
perak kami teu boga, tatapi ari kaboga
kami dibikeun ka maneh: [d] koe djĕ-
nĕngan Jesoes Kristoes, oerang Nasaret
teja, maneh geura nangtoeng, toeloej
7 leumpang! 'Geus kitoe ditjandak leu-
ngeunna noe katoehoe, bari ditangtoeng-
keun. Pada-harita soekoena djeung moe-
8 moentjanganana djadi koewat; 'seug
ngoredjat nangtoeng, toeloej leumpang,
sarta ngiring asoep ka kabah, [e] bari
leuleumpangan djeung adjroeg-adjroe-
9 gan, sarta moedji ka Allah. 'Dĕmi koe
sakabeh djalma katendjo manehanana
keur leuleumpangan bari moedji ka Al-
10 lah. 'Sarta pada sidik, eta pisan anoe
sok dijoek dina lawang kabah, anoe di-
sĕboet lawang Aloes teja, malar sidĕkah;
noe matak liwat saking nja hareraneun
sarta mĕlĕngĕk tina sabab anoe geus
didjadikeun ka eta djalma.

*a* p. 10:3. *b* p. 8:7; 14:8. *c* p. 13:9; 14:9. *d* Mark. 16:17. *e* Jĕs. 35:6.

11 Ari eta noe ngempor, anoe ditjageur-
keun teja, moentangan ka Petroes djeung
Johannes, toeloej sakabehna djalma nga-
gimboeng ka arandjeunna dina emper,
anoe disĕboet [a] emper Soeleman, bari
12 hareraneun pisan. 'Barang katingali koe
Petroes, ladjĕng ngalahir ka djalma-
djalma teh: Eh, oerang Israil! naha ma-
raneh mana heran ka eta pĕrkara? djeung
koe naon mana malĕntjrong ka kaoela,
kawas eta djalma pangbisana leumpang
koe kawasa kaoela sorangan atawa koe
13 ibadah kaoela? 'Allah [b] Ibrahim djeung
Ishak sarta Jakoeb, Allah karoehoen
oerang teja, geus ngamoeljakeun Jesoes
Poetrana, [c] noe diserenkeun koe ma-
raneh sarta bari dianglĕs di pajoeneun
Pilatoes teja, keur mangsa hoekoema-
14 nana eta koedoe dileupaskeun. 'Ari koe
maraneh [d] anoe soetji sarta bĕnĕr teh
dianglĕs, bari menta dipaparin eta djalma
15 noe maehan teja; 'ari [e] Radjaning hi-
roep koe maraneh geus dipaehan. Dĕmi
koe Allah geus ditanghikeun ti noe ma-
raot, nja kaoela [f] noe djaradi saksi.
16 'Sarta tina kapĕrtjajaän kana djĕnĕ-
nganana, noe matak djĕnĕnganana geus
ngoewatan ka ijeu djalma, noe katendjo
koe maraneh sarta wawoeh; nja kapĕr-
tjajaän damĕl andjeunna noe geus nga-
waloejakeun ka eta di hareupeun ma-
17 raneh kabeh. 'Ari ajeuna, eh doeloer-
doeloer! kaoela teh njaho, maraneh
pangmigawe kitoe [g] bawaning koe teu
njaho; kapala-kapala maraneh nja kitoe
18 deui. 'Satĕgĕsna Allah, djalan kitoe teh,
ngalaksanakeun sakoer noe geus dioe-
warkeun ti heula koe andjeunna, koe
lantaran lambĕj sadaja nabi-nabina, [h]
jen Kristoes teh pinjandangeun sang-
19 sara. 'Koe sabab eta, [i] geura pada ganti
pikir, bari tarobat, soepaja dosa-dosa
maraneh dipareuman, sangkan datang
mangsa tiis ti pameunteu Pangeran,
20 'sarta miwarang Jesoes Kristoes, anoe
21 geus dipastenkeun ka maraneh; 'nja eta
dikĕrsakeun ditampa koe sawarga, dong-
kap ka [j] mangsa diadĕgkeun deui sa-
niskara, noe geus diandikakeun koe Al-
lah koe lambĕj nabi-nabina saroetji, ti

22 baheulana. 'Karana Moesa geus ngalahir
ka karoehoen oerang, kijeu: [k] Pangeran,
Allah maraneh, mĕngke ngajakeun pi-
keun maraneh hidji nabi ti doeloer-
doeloer maraneh, nja tjara kami; eta
koe maraneh koedoe digoegoe, sadajana
bae noe bakal dilahirkeun ka maraneh.
23 'Geus kitoe, saha-saha djalma, noe teu
ngagoegoe ka eta nabi, tangtoe dibasmi,
24 dileungitkeun ti bangsa. 'Nja kitoe deui
sadajana para nabi, ti watĕs Samoeël
djeung sapoengkoereunana, sarejana bae
anoe geus ngalahir, eta geus pada nga-
25 wartakeun deui hal mangsa ajeuna. 'Ma-
raneh teh nja anak para nabi, kitoe
deui anak pĕrdjangdjian anoe didamĕl
koe Allah ka karoehoen oerang, basa
ngandika ka Ibrahim kijeu teja: [l] Ari
di djĕro toeroenan maneh teh sakabehna
bangsa di boemi bakal pada kabĕrkahan.
26 'Sanggeusna koe Allah diajakeun Jesoes
Poetrana, dipiwarang ka maraneh pang-
heulana, masingna ngabĕrkahan ka ma-
raneh, koe ngoendoerkeun maraneh hi-
dji-hidji djalma tina kagorenganana.

*a* Joh. 10 : 23. *b* 2 Moesa 3 : 6. *c* Loek. 23 : 22, 23. *d* p. 7 : 52. *e* p. 5 : 31. *f* p. 2 : 32. *g* p. 13 : 27. *h* Loek. 24 : 26, 27. *i* p. 2 : 38. *j* Mat. 17 : 11. *k* 5 Moesa 18 : 15. *l* 1 Moesa 22 : 18.

## PASAL 4.

Sabot Petroes djeung Johannes nga-
lahir ka djalma-djalma, kabĕrĕdĕg koe
panghoeloe-panghoeloe, djeung kapala
2 kabah, sarta ahli-ahli sadoeki; 'teu nga-
reunaheun katjida, tina sabab Petroes
djeung Johannes ngawoeroek ka djalma-
djalma, sarta ngoewarkeun hal pihoe-
dangeun tina paeh, sapĕrti Jesoes anoe
3 djadi toeladan. 'Toeloej [a] pada ditang-
kĕp sarta ditoetoep tĕpi ka isoekna,
4 sarehna [b] ajeuna geus boerit. 'Dĕmi noe
ngadarenge ka piwoeroek teja, loba pisan
anoe datang ka pĕrtjaja; [c] djadi djalma
lalaki anoe geus pĕrtjaja bilanganana
kira-kira lima reboe.

*a* p. 5 : 18. *b* p. 3 : 1. *c* p. 2 : 41, 47; 5 : 14.

5 Ari geus kitoe, barang braj isoek
koempoel di Jĕroesalem para kapala,
para kokolot djeung ahli-ahli kitab;
6 'sarta aja [a] Annas, panghoeloe agoeng
teja, djeung Kajapas, djeung Johannes,
djeung Aleksandĕr, sarta sakoer koela-
7 warga panghoeloe agoeng. 'Tidinja pada
diteundeun di tĕngah-tĕngah, bari toe-
loej dipariksa: [b] Eta pĕrkara teja koe
maraneh dipigawe koe kawasa naon,
8 djeung mawa ngaran saha? 'Geus kitoe
Petroes pinoeh koe Roh Soetji, sarta
kijeu pihatoerna ka darinja: Eh, para
kapala bangsa sarĕng para sĕsĕpoeh Is-
9 rail sadaja! 'sarehna ajeuna kaoela pada
diparijos [c] tina pĕrkawis kasaean ka
djalma noe gĕring, anoe mawi dongkap
10 ka waloeja: 'poerwana dioeningakeun
ka adjĕngan sadaja, sarĕng ka sabangsa
Israil, jen [d] koe djĕnĕngan Jesoes Kris-
toes, oerang Nasaret, anoe dipakoe koe
aradjĕngan dina kai-dipalang teja, noe
koe Allah ditanghikeun deui ti noe ma-
raot, nja koe kawasa eta noe matak
ijeu djalma aja di pajoeneun aradjĕngan,
11 sarta waloeja. 'Nja andjeunna [e] batoe
teja, noe geus dipitjeun koe adjĕngan,
toekang njarijeun imah; eta pisan anoe
12 geus didjadikeun pamageuh djoeroe. 'Ari
kasalamĕtan teh [f] moal di noe sedjen
ajana; samalah di kolong langit teu aja
pisan deui ngaran noe dipaparinkeun
ka djalma-djalma, anoe matak keur pi-
salamĕtan oerang.

*a* Joh. 18 : 13. *b* Mat. 21 : 23. *c* Joh. 10 : 32. *d* p. 3 : 6, 16. *e* Mat. 21 : 42. *f* Mat. 1 : 21; p. 10 : 43.

13 Dĕmi eta, barang naringali kaloedeu-
ngan Petroes djeung Johannes, sarta
geus waspada jen doewanana djalma
teu binangkit teu pintĕr, toeloej bae
hareraneun; sarta ras elingeun, jen eta
14 bareto sok ngiring ka Jesoes. 'Djeung
tina sabab naringali djalma noe datang
ka waloeja teja nangtoeng deukeut ka
dinja, noe matak teu pisan bisaeun nga-
15 balĕsan saoer. 'Geus kitoe [a] dipiwarang
ka loewar tina rad; toeloej rĕrĕmpagan
16 djeung batoer-batoer, 'kijeu saoerna:
[b] Koemaha oerang nja pipĕtaeun ka eta
djalma? karana geus migawe tanda noe
kaboektian, kanjahoan koe sakabeh noe
tjaritjing di Jĕroesalem, sarta koe oe-
17 rang moal beunang dibohongkeun. 'Ta-
tapi soepaja oelah beuki njalijara ka
djalma-djalma, hajoe, oerang hantĕm
nalek ka dinja, oelah sina ngomong deui
ka sahidji djalma ge mawa ngaran eta.
18 'Toeloej disalaoer deui, sarta diparen-
tahan [c] papatjoewan pisan oelah misa-
oer, soemawonna ngawoeroek, mawa djĕ-
19 nĕngan Jesoes. 'Ari Petroes djeung Jo-
hannes ngawangsoel, kijeu pihatoerna;

Geura soemangga manahan: [d] koemaha
eta bĕnĕr di pajoeneun Allah, lamoen
ngagoegoe ka aradjĕngan leuwih ti batan
20 ka Allah? 'Karana kaoela teu kadoega
teuing noenda njaritakeun anoe geus
katendjo djeung kadenge koe diri kaoela.
21 'Dĕmi eta tambah deui nalekna, sarta
pedah teu mĕndak pikeun njiksa, toeloej
bae dileupaskeun, sijeun koe djalma-
djalma; karana eta pada ngamoeljakeun
ka Allah tina pĕrkara noe djadi teja.
22 'Wantoe-wantoe djalma noe ditibanan
tanda noe matak waloeja teja, oemoerna
geus leuwih opat poeloeh taoen.

*a* p. 5 : 34. *b* Joh. 11 : 47. *c* p. 5 : 28. *d* p. 5 : 29.

23 Ari geus dileupaskeun, toeloej saroem-
ping ka [a] batoer-batoerna, sarta nja-
rijoskeun sakabehna noe dilahirkeun koe
para panghoeloe agoeng djeung koe para
24 kokolot teja. 'Mangsa eta pada ngadenge
anoe kitoe pĕtana, toeloej ragĕm nja
sasambat ka Allah, kijeu pioendjoekna:
Noen Pangeran! nja andjeun teja Allah
[b] noe ngadamĕl langit, sarĕng boemi, sa-
rĕng laoet, sarawoeh saeusina kabeh;
25 'noe geus ngandika koe lambĕj Da-
woed, abdi andjeun, nja kijeu: [c] Koe
naon oerang kapir mana njarewot,
djeung bangsa-bangsa mikiran noe tjoe-
26 mah bae? 'Radja-radja di boemi pada
dangdan, sarta kapala-kapala pada gĕm-
poengan, dek ngalawan ka Pangeran
27 djeung ka Lisahan andjeunna. 'Karantĕn
sajaktosna geus gĕmpoengan [d] Herodes
sarĕng Pontioes Pilatoes, barĕng djeung
oerang kapir rawoeh sagala bangsa Is-
rail, dek ngalawan ka Jesoes, Poetra
andjeun noe soetji, anoe koe andjeun [e]
28 geus dilisahan; 'pada dek ngalampah-
keun saniskantĕn pidjadieun, [f] anoe geus
dipastenkeun ti heula koe panangan sa-
29 rĕng pangĕrsa andjeun. 'Ari ajeuna, noen
Pangeran! moegi-moegi tingalan pana-
lekna; sarĕng moegi abdi andjeun pada
dipasihan ngawoeroekkeun pangandika
30 andjeun sarĕng loedeungna; 'koe margi
andjeun kĕrsa njodorkeun panangan pi-
keun njageur-njageurkeun, sarĕng sang-
kan diajakeun [g] tanda sarawoeh moe-
djidjat koe djĕnĕngan Jesoes, Poetra an-
31 djeun noe soetji. 'Sanggeusna nĕnĕda,
ĕnggon noe dipake koempoelan teh [h]
inggeung, sarta pada dipinoehan Roh
Soetji, djeung njalaoerkeun pangandika
Allah kalawan loedeungna.

*a* p. 1 : 13. *b* p. 14 : 15. *c* Djab. 2 : 1. *d* Loek. 23 : 12. *e* p. 10 : 38. *f* p. 2 : 23. *g* p. 5 : 12. *h* p. 16 : 26.

32 Ari sakabehna noe pĕrtjaja sahate
sanjawa; [a] hanteu aja pisan anoe njĕ-
boetkeun bandana jen eta bogana so-
rangan; istoening dina saniskara saban-
33 da-saboga bae. 'Ari para rasoel rosa
katjida mĕrtelakeunana pĕrkara tang-
hina Goesti Jesoes, djeung sadajana di-
34 pasihan koernija langkoeng pisan. 'Ka-
rana hidji ge taja noe boetoeh; [b] wantoe-
wantoe sadajana noe boga lahan atawa
imah didjaroewal, ladangna toeloej di-
bawa, disanggakeun ka dampal para ra-
35 soel; 'sarta [c] ka hidji-hidji djalma di-
bagikeun koemaha panta-panta kakoe-
rangna.

*a* p. 2 : 44. *b* p. 2 : 45. *c* 2 Kor. 8 : 14.

36 Aja Joses, anoe koe para rasoel geus
ditĕlahkeun [a] Barnabas (nja eta ari di-
salin basana: Anak panglilipoer), ka-
asoep ahli Lewi, asal oerang Kiproes;
37 'eta kagoengan hidji kĕbon, toeloej di-
djoewal, ladangna ditjandak, disangga-
keun ka dampal para rasoel.

*a* p. 11 : 22.

## PASAL 5.

Aja hidji djalma ngaran Ananias, djeung
Sapirah pamadjikanana, [a] ngadjoewal
2 hidji pakarangan; 'seug njalingkoehkeun
tina ladangna sailon djeung pamadjika-
nana; noe saparo dibawa, disanggakeun
3 ka dampal para rasoel. 'Tidinja Petroes
ngalahir: Eh Ananias! koe naon hate
maneh dieusian koe Setan, datang ka
maneh bohong ka Roh Soetji, njaling-
4 koehkeun tina ladang lahan teh? 'Oe-
pama tĕtĕp tjara tadina, naha lain tĕtĕp
anoe maneh? sarta ari geus didjoewal,
lain di kawasa maneh keneh? Koe naon
aja pakarĕpan di djĕro hate maneh mi-
gawe kitoe? Maneh bohong teh lain ka
5 manoesa, istoening ka Allah pisan. 'Ba-
rang Ananias ngadenge lahiran kitoe,
[b] bloek roeboeh, ka loewar njawana.
Ari sakoer noe ngadenge eta pĕrkara,
6 sarijeuneun katjida. 'Tidinja noe baroe-
djang indit, ngarawatan majitna; seug
digotong ka loewar, sarta diroewang sa-
7 kali. 'Kira antara tiloe djam lilana, hol
pamadjikanana asoep ka dinja, teu nja-
8 hoëun anoe geus djadi sakitoe. 'Ladjĕng
koe Petroes dilahiran kijeu: Tjik, tja-
ritakeun ka kami: lahan teh didjoewalna

koe maraneh nja sakijeu ladangna? Wang-
soelanana: Soemoehoen, sakitoe pisan.
9 'Lahiran Petroes ka dinja: Naha ma-
raneh wĕt datang ka rĕmpoeg ngadodja
ka Roh Pangeran? Toeh, soekoe djalma
noe mantas ngaroewang salaki maneh,
geus aja di hareupeun panto, sarta bakal
10 ngagotong maneh ka loewar. 'Pada-ha-
rita awewe teh roeboeh pajoeneun dam-
pal Petroes, seug ka loewar njawana.
Geus kitoe baroedjang teja asoep, ka-
panggih manehanana geus paeh; toeloej
digotong ka loewar, sarta diroewang,
11 direudjeungkeun djeung salakina. 'Ari
sagaredja kabeh [c] sijeun kabina-bina,
nja kitoe deui sakoer noe ngadarenge
eta pĕrkara. *a* p. 4 : 34. *b* Jĕh. 11 : 13. *c* p. 19 : 17.
12 Sarta reja pisan [a] tanda djeung moe-
djidjat noe didamĕl di djalma-djalma koe
panangan para rasoel; djeung roentoet
13 sadajana dina [b] emper Soeleman. 'Ari
noe sedjen mah euweuh noe wani njam-
poeran; tapina koe djalma-djalma para
14 rasoel dipoesti-poesti pisan. 'Sarta [c] beu-
ki reja beuki reja ditambahkeun anoe
pĕrtjaja ka Goesti, mangpirang-pirang
15 lalaki-awewe; 'datang ka noe garĕring
digotongan ka loeloeroeng, dikĕdĕng-
keun dina rarandjangan djeung dina ba-
balean, [d] soepaja ari soemping Petroes,
kalangkangna bae ngoengkoelan ka sa-
16 lah-sahidji. 'Loba deui ti nagara noe
sakoerilingna moeroeboel datang ka Jĕ-
roesalem, pada mawa noe garĕring sarta
[e] noe dihareureujan koe soekma nadjis;
eta sakabeh ditjageurkeun. *a* p. 4 : 30; 14 : 3.
*b* p. 3 : 11. *c* p. 2 : 47; 11 : 21, 24. *d* p. 19 : 11, 12.
*e* p. 8 : 7.

17 Geus kitoe [a] panghoeloe agoeng tjĕng-
kat, djeung sakoer noe reureudjeungan,
nja eta madhab sadoeki; pada liwat
18 saking nja dĕngki. 'Toeloej bae [b] nang-
kĕpan para rasoel, seug diasoepkeun ka
19 pangberokan nagara. 'Tatapi ti peuting
[c] aja hidji malaikat ti Pangeran, nga-
boekakeun panto pangberokan, bari la-
djĕng pada ditoejoen ka loewar; ari la-
20 hirna: 'Geura marijang, moedoe ka kabah,
njaoerkeun ka djalma-djalma eta sada-
21 jana [d] lahiran kahiroepan ijeu teja. 'Dĕmi
geus ngareungeu kitoe, wantji dek braj
beurang pada angkat ka kabah, toeloej
ngawoeroek. Ari panghoeloe agoeng
djeung noe reureudjeungan teja saroem-
ping, toeloej njaoer rad sarta sakabeh
para kokolot bangsa Israil, koedoe
koempoel; djeung bari miwarangan ka
22 pangberokan, ngala para rasoel. 'Barang
patjalang daratang ka dinja, rasoel teh
teu kasampak dina pangberokan; toe-
23 loej baralik deui, bari ngoeninga, 'kijeu
pokna: Pangberokan teh kasampak koe
simkoering ngoentji pageuh keneh, ari
noe ngadjaga narangtoeng di loewar
hareupeun panto; dĕmi diboekakeun, di
24 djĕro geus taja saha-saha. 'Mangsa pi-
oendjoek noe kitoe teh kareungeu koe
panghoeloe agoeng djeung [e] kapala ka-
bah sarta para panghoeloe agoeng noe
sedjen, toeloej pada bingoengeun, eta
25 pĕrkara pikoemahaeun. 'Djĕboel hidji
djalma ngoeninga ka darinja, kijeu pok-
na: Geuning anoe diasoepkeun koe ara-
djĕngan ka pangberokan teja ajeuna
narangtoeng di kabah, keur ngawoeroek
26 ka djalma-djalma. 'Bral kapala kabah
indit, mawa patjalang-patjalang, ngala
eta para rasoel, tatapi hanteu dipaksa,
karana [f] sarijeuneun koe djalma-djalma,
27 bisi dibaledogan koe batoe. 'Dĕmi geus
dibawa, toeloej pada diteundeun di pa-
joeneun rad. Geus kitoe dipariksa koe
28 panghoeloe agoeng, kijeu lahirna: 'Naha
kami sadaja ongkoh [g] lain marentah
bangĕt pisan ka maraneh, poma-poma
oelah ngawoeroek mamawa ngaran eta?
Geuning Jĕroesalem koe maraneh geus
dipinoehkeun koe pangwoeroek mara-
neh teh, sarta maraneh dek malikkeun
29 [h] gĕtih eta djalma ka kami sadaja. 'Dĕmi
Petroes djeung para rasoel ngawalon,
kijeu saoerna: [i] Wadjib ngagoegoe ka
30 Allah leuwih ti batan ka djalma. 'Allah
karoehoen oerang [j] geus nanghikeun
Jesoes, noe koe aradjĕngan dipaehan
teja djalanna digantoengkeun dina kai.
31 'Eta [k] koe Allah geus dioenggahkeun,
didamĕl Radja sarĕng Djoeroe-salamĕt
koe panangan tĕngĕnna, soepaja [l] ka
Israil maparinkeun pĕrtobat reudjeung
32 panghampoera dosa-dosa. 'Nja [m] kaoela
sadaja noe djadi saksi sagala pĕrkawis
eta; kitoe deui Roh Soetji, anoe koe Al-
lah geus dipasihkeun ka sakoer noe anoet
ka andjeunna. *a* p. 4 : 1, 6. *b* p. 4 : 3. *c* p. 12 : 7. *d* Joh.
6 : 68. *e* p. 4 : 1. *f* p. 4 : 21. *g* p. 4 : 18. *h* Mat. 27 : 25.
*i* p. 4 : 19. *j* p. 3 : 13; 10 : 39, 40. *k* p. 2 : 33, 36.
*l* p. 3 : 26. *m* Joh. 15 : 26, 27.

33 Barang ngareungeu kitoe, [a] wani pada
gĕrĕgĕteun hatena; seug toeloej rĕrĕm-
34 poegan hajang pek bae maehan. 'Tapina
aja hidji ahli parisi, neut ngadĕg dina
rad; ari ngaranna [b] Gamaliël; eta djadi
goeroe toret, sarta diadjenan koe sa-
bangsa kabeh; toeloej miwarang [c] rasoel
koedoe dika-loewarkeun sakeudeung.
35 'Geus kitoe misaoer ka batoer-batoerna:
Eh, sadaja oerang Israil! sing hade-hade
ka noe rek dilampahkeun ka eta djalma-
36 djalma. 'Karana mangsa ka toekang aja
Tedas teja, ngakoekeun teu sabongbrong,
dirakĕtan koe djalma lalaki kira-kira
opat ratoes bilanganana; ari eta teh di-
paehan, djeung sakoer noe noeroet ka
manehanana toeloej pabarĕntjaj, sarta
37 datang ka euweuh. 'Sanggeusna ti dinja
aja Joedas oerang Galilea, [d] keur mangsa
atoeran noeliskeun djalma teja, sarta
loba pisan djalma noe datang ka moer-
tad, noetoerkeun ka dinja; ari eta nja
kitoe deui datang ka paeh, djeung sa-
koer noe noeroet ka manehanana toe-
38 loej pabarĕntjaj.'Ajeuna sadkaoela ngeli-
ngan ka sarampejan: ingkeun eta djalma
teh, arantĕp bae; karana lamoen eta
pakarĕpan atawa eta pagawean asal ti
39 manoesa, tangtoe gagal. 'Sawangsoelna
oepama asal ti Allah mah, [e] hamo beu-
nang digagalkeun koe sarampejan; bisi
ĕngkena kapanggih mĕrangan ka Allah.
40 'Ari eta teh pada ngaroedjoekan ka Ga-
maliël; geus kitoe rasoel disalaoer, sarta
toeloej pada dirangket; tidinja diparen-
tahan [f] papatjoewan oelah sasaoeran
mawa djĕnĕngan Jesoes; geus kitoe di-
41 leupaskeun. 'Ari rasoel teh arangkat ti
pajoeneun rad, [g] bari pada boengah, doe-
meh geus dimanah pantĕs njorang ka-
hinaän tina sabab djĕnĕngan Jesoes;
42 'djeung hanteu eureun ngawoeroek sa-
ban-saban poë, di djĕro kabah sarta ma-
paj-mapaj imah, djeung ngoewarkeun
Indjil Jesoes Kristoes. *a* p. 7 : 54. *b* p. 22 : 3.
*c* p. 4 : 15. *d* Loek. 2 : 2. *e* Aj. 9 : 4; Sil. 21 : 30;
Jĕs. 8 : 10. *f* p. 4 : 17, 18. *g* Mat. 5 : 10, 12.

## PASAL 6.

Dina mangsa eta, [a] eukeur ngadjĕmba-
ran moerid, djadi tinggĕlĕndĕng oe-
rang Joenani ka oerang Ibrani, sabab
randa-randana sok kalaroeng [b] dina nga-
2 bajoean oenggal poë. 'Sakabehna moe-
rid toeloej koe rasoel noe doewa wĕlas
disaoer; geus koempoel ladjĕng ngalahir
kijeu: Moal hade pangandika Allah koe
kaoela diteler-teler, seug ngoeroeskeun
3 medja. 'Koe sabab eta, eh doeloer-doe-
loer! geura alak-ilik, milih toedjoeh djal-
ma ti lĕbah maraneh, [c] anoe hade kasĕ-
boetkeunana, pinoeh koe Roh Soetji
djeung kapintĕran; koe kaoela dek diti-
4 tah kana eta oeroesan teh. 'Dĕmi kaoela
mah bakal tarĕtĕp bae kana nĕnĕda
sarta kana ngoeroeskeun pangandika
5 teja. 'Sadajana ngarĕmpoegan ka eta pi-
lahir; tidinja milihan Sĕtepanoes, nja eta
teh djalma [d] noe pinoeh koe kapĕrtjajaän
sarta Roh Soetji; kitoe deui [e] Pilipoes,
Prokoroes, Nikanor, Timon djeung Par-
menas; sarta Nikolaoes ti Antioki, noe
6 tadina asoep Jahoedi. 'Toeloej pada di-
sanggakeun ka pajoeneun para rasoel;
saparantos [f] nĕnĕda, ladjĕng noe toe-
djoeh teh ditaroempangan panangan.
*a* p. 5 : 14. *b* p. 4 : 35. *c* 1 Tim. 3 : 7, 8. *d* p. 11 : 24.
*e* p. 8 : 5. *f* p. 1 : 24; 8 : 17; 1 Tim. 4 : 14.

7 Dĕmi [a] pangandika Allah teh beuki
ngagĕngan, sarta bilangan moerid di Jĕ-
roesalem ngarejaän katjida; malah loba
pisan panghoeloe datang ka anoet kana
kapĕrtjajaän. *a* p. 19 : 20.
8 Ari Sĕtepanoes teja, bawaning pinoeh
koe pĕrtjaja sarta kawasa, [a] midamĕl
moedjidjat djeung tanda noe galĕde di
9 djalma-djalma. 'Tidinja sawareh djalma
anoe kabilang ka masigit anoe disĕboet
masigit oerang Libertini, djeung oerang
Kirena, kitoe deui oerang Aleksandri,
sarta noe asal ti Kilikia djeung Asia,
seug tjarĕngkat, papadoean djeung Sĕte-
10 panoes.'Tatapi [b] teu barisaeun ngalawan
kana kapintĕran sarta kana Roh, anoe
djadi lantaran poerwa Sĕtepanoes ngala-
11 hir. 'Geus kitoe pada njolokan djalma;
seug eta ngaromong kijeu: Koe koela
kadarenge eta teh omonganana ngago-
12 goreng ka Moesa sarta ka Allah. 'Toe-
loej ngaroesoehkeun ka djalma-djalma
djeung ka para kokolot sarta ka ahli-
ahli kitab; pek pada naradjang, ngaron-
tok ka Sĕtepanoes, bari diiringkeun ka
13 pajoeneun rad; 'sarta njijeun [c] saksi-
saksi palsoe, anoe kijeu tjaritana: Eta
djalma teu pĕtot-pĕtot ngomong ngago-
goreng ka ijeu ĕnggon soetji, sarta ka-
14 na toret. 'Karana koering geus pada

ngoeping omonganana, pokna jen Jesoes,
oerang Nasaret teja, bakal ngaroeksak
ijeu ĕnggon, sarta ngaganti adat anoe di-
toeroenkeun ka diri oerang koe Moesa.
15 'Ari sadajana noe tjaralik dina rad, pada
mĕlong ka Sĕtepanoes, katingali rarajna
siga raraj malaikat. *a* p. 5 : 12.
*b* Loek. 21 : 15. *c* Mat. 26 : 59.

## PASAL 7.

Ngalahir panghoeloe agoeng: Eta ĕnja
2 kitoe? 'Ari pihatoer Sĕtepanoes: [a] Eh,
saderek-saderek sarĕng rama-rama! soe-
mangga geura dangoekeun: Allah noe
langkoeng moelja nembongan ka Ibra-
him, karoehoen oerang, keur mangsa di
tanah Mesopotami keneh, samemeh ling-
3 gih di Haran; 'ari pangandikana ka an-
djeunna: [b] Maneh geura ijang ti tanah
maneh, djeung ti sanak-baraja maneh,
leumpang ka hidji tanah, anoe koe kami
4 rek ditoedoehkeun ka maneh. 'Geus ki-
toe bral angkat ti tanah Kasdim, sarta
toeloej linggih di Haran. Ari ti dinja,
sanggeus ramana poepoes, dialihkeun
deui, nja ka tanah ijeu, anoe ajeuna keur
5 ditjalikan koe aradjĕngan. 'Sarĕng dina
tanah ijeu hanteu dipasihan waris, na-
djan sadjeudjeuh oge; nanging [c] maparin
djangdji, bakal dipasihkeun ka andjeunna
djadi milikna sarĕng milik toeroenan
andjeunna di poengkoereunana, keur
6 mangsa tatjan kagoengan poetra. 'Sa-
rĕng Allah ngandika kijeu, [d] jen toeroe-
nanana bakal pada ngoembara di tanah
sedjen, sarta koe oerang dinja disina koe-
mawoela djeung diteungteuinganan opat
7 ratoes taoen lilana. 'Djeung deui eta
bangsa, noe dikawoelaän koe maraneha-
nana, koe kami bakal dihoekoem, tim-
balan Allah; sanggeus kitoe toeloej ka
laloewar, [e] sarta bakal ngabarakti ka
8 kami dina ĕnggon ijeu. 'Sarĕngna deui
[f] masihan ka Ibrahim pĕrdjangdjian hal
njoenatan teja. Barang geus kitoe la-
djĕng Ibrahim poetraän Ishak, sarĕng
disĕpitan di poë noe kadalapan; ari Ishak
poetraän Jakoeb, sarĕng Jakoeb poe-
traän noe doewa wĕlas loeloegoe karoe-
9 hoen teja. 'Dĕmi eta loeloegoe karoe-
hoen teh [g] pada dĕngki ka Joesoep,
sarta toeloej didjoewal ka Mĕsir; tatapi
10 Joesoep koe Allah disarĕngan, 'djeung
dika-loewarkeun ti saniskara kasoekĕra-
nana, [h] bari dipaparin sih-koernija sa-
rĕng kapintĕran di pajoeneun Piraon,
radja Mĕsir, dongkap koe eta didjĕnĕng-
keun djoengdjoenan, disĕrahan Mĕsir
11 sarĕng karatonna pisan. 'Geus kitoe [i] sa-
tanah Mĕsir djeung Kanaän kataradjang
patjĕklik, sarĕng aja kabalangsakan gĕ-
de; ari karoehoen oerang teu marĕndak
12 kadaharan. 'Tatapi [j] Jakoeb ngadangoe
tjarijos, jen di Mĕsir aja gandoem; la-
djĕng miwarangan karoehoen oerang ka
13 dinja barangmimiti. 'Ari [k] kadoewa-ka-
lina saderekna djadi njarahoëun ka Joe-
soep; samalah bangsa Joesoep harita
14 kaoeninga koe Piraon. 'Tidinja Joesoep
ngadjoeroengkeun, ngahatoeranan nga-
lih ka Jakoeb ramana, rawoeh sakoela-
wĕrgina, djoemlah toedjoeh poeloeh lima
15 djiwa. 'Geus kitoe [l] Jakoeb soemping ka
Mĕsir; ladjĕng poepoes, nja andjeunna
16 sarĕng para karoehoen oerang. 'Sarta
toeloej dibawa ka nagara Sĕkem, [m] di-
arebogkeun dina makam [n] beunang Ibra-
him ngartos ti poetra-poetra Hemor,
17 rama Sĕkem. 'Ari mingkin deukeut ka
waktoe pĕrdjangdjian, anoe koe Allah di-
djangdjikeun ka Ibrahim nganggo soem-
pah teja, [o] bangsa teh mingkin njalijara
18 sarĕng ngalobaän di Mĕsir; 'tĕpi ka djoe-
mĕnĕng radja sedjen, noe teu njahoëun
19 pisan ka Joesoep. 'Eta mah [p] ngadjoeli-
gan ka bangsa oerang, sarĕng neung-
teuinganan ka karoehoen oerang, moeng-
gah koedoe maritjeun orokna, oelah sina
20 ngarĕkahan. 'Dina mangsa harita Moesa
diowokeunana, sarĕng [q] liwat langkoeng
nja kasep; dimoemoele tiloe boelan la-
21 mina di djĕro boemi ramana. 'Dĕmi geus
dipitjeun, toeloej dipoeloeng koe poetra
Piraon noe istri; koe eta dimoemoele,
22 arek diangkĕn poetra pribadi. 'Tidinja
Moesa teh diwoeroekan saniskara kapin-
tĕran oerang Mĕsir; djadi kawasa lahira-
23 nana sarĕng dadamĕlanana. 'Ari [r] geus
dongkap ka opat poeloeh taoen, aja ma-
nah ngĕrsakeun ngalajad ka saderek-
24 saderekna, toeroenan Israil. 'Barang ni-
ngali hidji djalma noe dipahala, toeloej
diraksa, sarta dipangmalĕskeun anoe di-
pĕrgasa teh; oerang Mĕsir teja dipaehan.
25 'Ari manah Moesa, saderek-saderekna
tangtoe ngahartieun, jen Allah ngĕrsa-
keun maparin pitoeloeng ka darinja
koe lantaran panangan Moesa; tatapi

26 hanteu ngahartieun. 'Ari [s] isoekna Moesa
nembongan ka darinja; parĕng aja noe
gĕloet; seug diwoeroek sina rapih, kijeu
lahirna: Eh djalma! maraneh pada doe-
27 loer; naha wĕt silih-pahala? 'Dĕmi koe
noe mahala ka batoerna, Moesa teh di-
soentroengkeun, ari omongna: Saha ka
sampejan noe ngadjĕnĕngkeun kapala
28 djeung djaksa ka kaoela kabeh? 'Naha
sampejan dek maehan kaoela deui, tjara
kamari sampejan maehan oerang Mĕsir
29 teja? 'Tidinja [t] Moesa teh kaboer lan-
taran omongan kitoe, sarĕng ngoembara
di tanah Midian; di dinja meunang doewa
30 poetra pamĕgĕt. 'Ari geus [u] opat poe-
loeh taoen, Malaikat Pangeran nembo-
ngan ka andjeunna di tĕgal lĕga goe-
noeng Sinai, di djĕro seuneu hoeroeng
31 dina leuweung tjoetjoek. 'Barang ka-
tingal koe Moesa, heraneun pisan tina
eta titingalian. Ana dideukeutan, dek
diwaspaoskeun, aja gĕntra ti Pangeran
32 ka andjeunna, [v] kijeu: 'Ijeu kami Allah
karoehoen maneh, Allah Ibrahim, Allah
Ishak sarta Allah Jakoeb. Toeloej Moesa
teh ngagidir, teu wanieun ngawaspa-
33 oskeun. 'Nimbalan deui Pangeran ka
Moesa: Geura ngalaän taroempah tina
soekoe maneh; karana ijeu ĕnggon, anoe
keur ditintjak koe maneh, nja taneuh
34 soetji. 'Kami geus waspada pisan di
kabalangsakan oemat kami anoe di Mĕ-
sir, sarta koe kami geus kadangoe roe-
mahoehna; malah kami ajeuna geus
loengsoer, rek dileupaskeun. Ari ajeuna,
geura maneh koe kami rek dipiwarang
35 ka Mĕsir. 'Eta Moesa, noe ditampik koe
maranehanana, bari ngomong kijeu teja:
Saha ka sampejan noe ngadjĕnĕngkeun
kapala djeung djaksa? nja eta pisan noe
dipiwarang koe Allah, djadi kapala sa-
rĕng poerah noeloeng, koe panangan
Malaikat, noe nembongan ka andjeunna
36 di djĕro leuweung tjoetjoek teja. 'Nja
[w] koe eta diboedalkeunana, sarĕng nga-
damĕl moedjidjat djeung tanda di tanah
Mĕsir, sarawoeh dina laoet Beureum,
kitoe deui di tĕgal lĕga, opat poeloeh
37 taoen lilana. 'Nja eta Moesa teja, noe
geus ngalahir ka oerang Israil kijeu:
[x] Pangeran, Allah maraneh, mĕngke nga-
jakeun pikeun maraneh hidji nabi ti
doeloer-doeloer maraneh, nja tjara kami;
38 eta koe maraneh koedoe digoegoe. 'Nja
eta Moesa teja, noe dina koempoelan di
tĕgal lĕga [y] reureudjeungan djeung Ma-
laikat, anoe ngalahir ka andjeunna di
loehoer goenoeng Sinai teja, sarta reu-
reudjeungan djeung para karoehoen oe-
rang; sarĕng nampa [z] lahiran noe ha-
riroep, paparinkeuneun ka diri oerang.
39 'Ari karoehoen oerang teja teu darae-
keun noeroet ka andjeunna, anggoer toe-
loej pada njoentroengkeun, bari djeung
40 hatena maralik ka Mĕsir. 'Pihatoerna
ka Haroen: [aa] Koering geura pangda-
mĕlkeun batara, baris leumpang ti heula-
eun koering; karana moenggoeh eta
Moesa, noe ngindītkeun koering ti tanah
Mĕsir teja, doeka kataradjang naon.
41 'Dina mangsa eta maranehanana njijeun
hidji sasapian, sarta pada nganteuran
pangabakti ka brahala teh, bari saroeka-
eun koe tina djidjijeunan leungeun so-
42 rangan. 'Tidinja Allah moengkoer, sarta
maranehanana ditjoetjoedkeun, sina nga-
bakti ka sagala balad langit; sapĕrtos
noe dioengĕlkeun dina kitab para nabi,
kijeu teja: [bb] Eh, anak-intjoe Israil! naha
karah maraneh teh, basa di tĕgal lĕga
opat poeloeh taoen lilana teja, njangga-
keun koerban peuntjitan djeung koerban
43 kadaharan ka kami? 'Ĕnjana mah mara-
neh ngagogotong balandongan Molok,
djeung bebentangan aällahan maraneh
Rempan, nja eta artja beunang maraneh
njijeun keur sĕsĕmbaheun teja; maraneh
koe kami rek dipindahkeun ka beh ditoe-
44 eun Baboel. 'Balandongan pĕrtelaän teh
[cc] aja di karoehoen oerang di tĕgal lĕga,
sapĕrtos noe geus ditimbalkeun koe noe
miwarang ka Moesa, jen koedoe dida-
mĕl koe andjeunna niroe tjonto noe geus
45 katingali. 'Dĕmi eta geus katampa koe ka-
roehoen oerang, [dd] toeloej dibawa, ngiring
Josoea, asoep ka tanah bogana oerang
kapir, noe didjarongklokkeun koe Allah
ti hareupeun karoehoen oerang, dongkap
46 ka djaman Dawoed. 'Ari Dawoed teja [ee]
mĕndak sih-koernija di pajoeneun Allah;
sarĕng panĕdana, hojong dipanggihkeun
47 ĕnggon pilinggiheun Allah Jakoeb. 'Nja
Soeleman [ff] noe ngadamĕl gĕdong bade
48 Allah. 'Tatapi [gg] ari noe Langkoeng
Agoeng mah moal linggih dina kabah
beunang njijeun koe leungeun; sakoe-
49 maha pilahir nabi [hh] noe kijeu teja: 'Sa-
warga teh nja panglinggihan kami, sarta

boemi teh djodjodog dampal kami; ma-
raneh pinjijeuneun gĕdong koemaha keur
kami? timbalan Pangeran; djeung naon
50 ĕnggon pangreureuhan kami teh? 'Naha
lain panangan kami noe geus ngadamĕl
51 eta sakabeh? 'Eh, [ii] noe hareuras beu-
heung, sarta noe teu disoenatan hate
djeung tjeuli! maraneh salalawasna nga-
lawan ka Roh Soetji; sapĕrti karoehoen
maraneh, nja kitoe deui diri maraneh.
52 'Nabi mana noe teu dikanijaja koe karoe-
hoen maraneh? Nja pada maehan bae
ka sadajana noe ngoewarkeun ti heula
pisoempingeunana noe Langkoeng Bĕ-
nĕr teja, noe geus dihijanat sarta dipae-
53 han koe maraneh ajeuna; 'nja maraneh
noe geus nampanan toret, didawoeh-
keun koe malaikat, [jj] tatapi hanteu ditĕ-
tĕpkeun!

*a* p. 22 : 1. *b* 1 Moesa 12 : 1. *c* 1 Moesa 12 : 7. *d* 1 Moesa 15 : 13. *e* 2 Moesa 3 : 12. *f* 1 Moesa 17 : 10; 21 : 2; 25 : 26; 35 : 22. *g* 1 Moesa 37 : 4; 39 : 1. *h* 1 Moesa 41 : 39. *i* 1 Moesa 41 : 54. *j* 1 Moesa 42 : 1. *k* 1 Moesa 45 : 4. *l* 1 Moesa 46 : 6; 49 : 33. *m* 1 Moesa 50 : 13. *n* 1 Moesa 23 : 16. *o* 2 Moesa 1 : 7. *p* 2 Moesa 1 : 10, 15, 22. *q* 2 Moesa 2 : 2. *r* 2 Moesa 2 : 11. *s* 2 Moesa 2 : 13. *t* 2 Moesa 2 : 15. *u* 2 Moesa 3 : 2. *v* 2 Moesa 3 : 6. *w* 2 Moesa 7 : 10; 14 : 21. *x* 5 Moesa 18 : 15. *y* 2 Moesa 19 : 20; 20 : 21. *z* 5 Moesa 32 : 47. *aa* 2 Moesa 32 : 1. *bb* Am. 5 : 25. *cc* 2 Moesa 25 : 9, 40. *dd* Jos. 3 : 14. *ee* Djab. 132 : 5; p. 13 : 22. *ff* 1 Radj. 6. *gg* 1 Radj. 8 : 27. *hh* Jĕs. 66 : 1. *ii* 2 Moesa 32 : 9; Jĕr. 6 : 10. *jj* Joh. 7 : 19; Gal. 3 : 19; Ibr. 2 : 2.

54 Barang ngareungeu kitoe, [a] wani pada
gĕrĕgĕteun hatena, sarta kĕrat-kĕrot
55 hoentoena ka Sĕtepanoes. 'Tatapi Sĕ-
tepanoes teh pinoeh koe Roh Soetji,
seug tanggah sotjana ka langit, sarta
ningali kamoeljaän Allah, djeung Jesoes
56 [b] keur ngadĕg tĕngĕneun Allah. 'Ari
saoerna: Toeh, katendjo koe kaoela la-
ngit molongo, ari Poetra manoesa teh
57 keur ngadĕg tĕngĕneun Allah. 'Tatapi
eta djalma-djalma pada raong sosowa-
kan, bari njarotjokan tjeuli; brĕg bae
58 ragĕm naradjang ka Sĕtepanoes, 'sarta
[c] pada ngadjongklokkeun ka loewar ti
djĕro nagara, bari seug dibaledogan koe
batoe. Ari saksi [d] pada ngalaänan pa-
pakean sorangan, diteundeun kana soe-
koe hidji djalma boedjang, [e] ngaran Sa-
59 oeloes. 'Tidinja pada maledogan ka Sĕ-
tepanoes, noe keur sasambat, kijeu pi-
hatoerna: [f] Noen, Goesti Jesoes! moegi
60 nampi njawa simkoering. 'Geus kitoe
brĕk tapak-toeoer, sarta njĕloek bari bĕ-
das sowarana, kijeu: [g] Noen Goesti!
moegi oelah dibalĕskeun ijeu dosa teh
ka eta djalma-djalma. Ari geus miha-
toer kitoe, toeloej koelĕm.

*a* p. 5 : 33. *b* Mat. 26 : 64. *c* Loek. 4 : 29. *d* 5 Moesa 17 : 7. *e* p. 8 : 1. *f* Loek. 23 : 46. *g* Loek. 23 : 34.

## PASAL 8.

Ari [a] Saoeloes teja atoheun Sĕtepanoes
dipaehan. Dina mangsa harita gare-
dja noe di Jĕroesalem toeloej dikanijaja
bangĕt katjida, datang ka [b] pabalĕntjar
sadajana di tanah Joedea djeung tanah
2 Samaria; kadjaba ti para rasoel. 'Aja
djalma aribadah, noe ngarawatan ka
Sĕtepanoes, sarta katjida njeungtjeuri-
3 kanana. 'Dĕmi Saoeloes teh [c] ngaboe-
rak-barik ka garedja, asoep ka oenggal
imah, seug awewe-lalaki disesered, di-
selehkeun ka pangberokan.

*a* p. 7 : 58. *b* p. 11 : 19. *c* p. 9 : 1; 22 : 4; 26 : 9.

4 Ari sakoer noe pabalĕntjar teja [a] toe-
loej oedar-idĕr, bari ngoewarkeun pa-
5 ngandika. 'Ari [b] Pilipoes teja soemping
ka nagara Samaria, sarta toeloej ngoe-
6 warkeun Kristoes ka oerang dinja. 'Geus
kitoe djalma-djalma ragĕm nja ngarĕ-
gĕpkeun ka sakoer noe disaoerkeun koe
Pilipoes, pedah ngadarenge sarta na-
rendjo sagala tanda noe didamĕl koe
7 Pilipoes teh. 'Karana [c] reja pisan noe
kaäsoepan soekma nadjis datang ka ka
loewar soekmana, bari gĕgĕroan sarta
bĕdas sorana; reja deui noe ngempor
djeung noe dejog datang ka ditjageur-
8 keun. 'Anoe matak di nagara eta djadi
kaboengahan katjida.

*a* p. 11 : 19. *b* p. 6 : 5. *c* p. 5 : 16; 16 : 18.

9 Aja hidji djalma ngaran Simon, tadina
di nagara eta djadi [a] toekang sihir, sarta
sok njijeun anoe matak ngaherankeun
ka oerang Samaria; djeung ngadakoe-
10 keun djalma poendjoel. 'Sarereja, kolot
boedak, pada sarĕgĕp ka dinja, sarta
pada njĕboet kijeu: Eta teh pangawasa
11 Allah noe leuwih gĕde! 'Anoe matak
sarĕgĕpeun ka Simon teh, sabab geus
lila pisan nja ngaheran-herankeun ka
12 darinja koe sihirna. 'Tatapi mangsa geus
pada pĕrtjaja ka Pilipoes, noe ngoe-
warkeun Indjil karadjaän Allah, kitoe
deui padjĕnĕngan Jesoes Kristoes, toe-
13 loej dibaranjoean awewe-lalaki. 'Malah
Simon ge pĕrtjaja, toeloej dibanjoean,
sarta teu pisah-pisah ti Pilipoes; ba-
rang nendjo tanda djeung moedjidjat
noe araheng, anoe didamĕl koe Pilipoes,
seug hareugeueun.

*a* p. 13 : 6.

14 Mangsa para rasoel di Jĕroesalem
ngadangoe warta, jen Samaria geus
narima pangandika Allah, ladjĕng nga-
hiras Petroes djeung Johannes ka oerang
15 dinja. 'Dĕmi geus saroemping, ladjĕng
mangnĕdakeun eta djalma-djalma, moegi
16 dipasihan Roh Soetji. 'Karana Roh ta-
tjan loengsoer ka djalma hidji-hidji atjan,
ngan kakara dibanjoean bae ka padjĕ-
17 nĕngan Goesti Jesoes. 'Ladjĕng koe ra-
soel [a] pada ditoempangan panangan;
18 geus kitoe narampa Roh Soetji. 'Ba-
rangna katendjo koe Simon, jen Roh
Soetji dipaparinkeun koe lantaran ra-
soel noempangkeun panangan, toeloej
19 ngahatoeranan doewit, 'pokna: Kaoela
paparin kawasa kitoe, soepaja saha-saha
noe ditoempangan leungeun koe kaoela,
20 sina tarima Roh Soetji. 'Ari lahiran
Petroes ka dinja: Eta doewit maneh
sing tjilaka sarta djeung diri maneh,
sabab pamikir maneh [b] pasihan Allah
21 beunang koe doewit! 'Maneh teh [c] teu
boga bagian atawa doeoeman ka ijeu
pĕrkara; karana hate maneh hanteu
22 bĕnĕr di pajoeneun Allah. 'Koe sabab
eta, maneh geura tobat tina ijeu kago-
rengan maneh, sarta koedoe nĕnĕda ka
Allah, malah-mandar dihampoera pa-
23 mikir hate maneh noe kitoe teh. 'Ka-
rana katendjo koe kami, maneh teh
hampĕroe pait, sarta katjangreudan
24 kadorakaän. 'Ari Simon ngawangsoel,
kijeu pihatoerna: [d] Moegi andjeun pada
mangnĕdakeun simkoering ka Pange-
ran, soepaja simkoering oelah tjijos
kataradjang koe noe dilahirkeun koe
andjeun teja.

*a* p. 6 : 6; 13 : 3; 19 : 6. *b* Mat. 10 : 8. *c* Nĕh. 2 : 20. *d* 1 Sam. 12 : 19.

25 Dĕmi rasoel, sanggeusna mĕrtelakeun
sarta ngawoeroekkeun pangandika Pa-
ngeran, toeloej maroelih ka Jĕroesalem,
bari ngoewarkeun Indjil ka sababaraha
desa oerang Samaria.

26 Geus kitoe hidji malaikat ti Pangeran
ngalahir ka Pilipoes, kijeu lahirna: Geura
hoedang, toeloej leumpang ka beh kidoel,
ngadjoegdjoeg djalan noe ti Jĕroesalem
tĕroes ka Gasa, djalan noe bala teja.
27 'Tidinja tanghi, seug angkat. Doema-
dakan, aja hidji oerang Habĕsi, mantri
djĕro, ponggawa radja istri oerang Ha-
bĕsi, anoe djĕnĕngan Kandasi, poerah
ngoeroeskeun sakabeh doenya-brana ka-
goengan radja; [a] eta teh angkat ka Jĕ-
28 roesalem, sĕdja nĕnĕda; 'ajeuna keur
moelih, noenggangan karetana, sarta
29 bari ngadji kitab nabi Jĕsaja. 'Ari [b] Roh
nimbalan ka Pilipoes: Geura njampeur-
30 keun, ngagendeng eta kareta! 'Seug Pi-
lipoes njampeurkeun; toeloej ngareungeu
eta keur ngadji kitab nabi Jĕsaja. Pok
njaoer Pilipoes: Koemaha kahartos noe
31 diaos teh? 'Ari walonna: Koemaha pi-
ngahartoseun, lamoen taja noe ngawoe-
roek ka kaoela? Toeloej noenoehoen ka
Pilipoes, moegi toenggang, tjalik sasa-
32 rĕngan. 'Dĕmi oengĕlna kitab noe diadji
teh kijeu: [c] Andjeunna ditoengtoen ka
pameuntjitan tjara domba, djeung sa-
pĕrti anak domba noe balĕm di hareu-
peun noe ngagoentingan, nja kitoe an-
33 djeunna hanteu ĕngah lambena. 'Dina
keur njandang kahinaän hoekoemanana
dileungitkeun; djeung saha noe rek njĕ-
boetkeun pioemoereunana? karana hi-
34 roepna geus ditjandak ti boemi. 'Geus
kitoe mantri djĕro teh mihatoer ka Pili-
poes, kijeu saoerna: Kaoela noenoehoen,
saha teja noe dilahirkeun koe nabi kitoe
35 teh? salirana, oetawi noe sanes? 'Tidi-
nja Pilipoes [d] ngangah lambĕjna, seug
njarijoskeun Jesoes ka mantri teh, mi-
mitina nja ti pilahir kitab tadi teja.
36 'Dĕmi keur loemampah di djalan, kabĕ-
nĕran dongkap kana hidji tjai; pok nja-
oer mantri djĕro teh: Tah, aja tjai di
dinja; [e] koemaha, taja halangan kaoela
37 dibanjoean? 'Ari walonan Pilipoes: [f] La-
moen andjeun pĕrtjaja tĕroes reudjeung
manah, meunang pisan. Toeloej ngawang-
soel, kijeu saoerna: Kaoela pĕrtjaja pisan
38 Jesoes Kristoes teh Poetra Allah. 'Geus
kitoe miwarang ngeureunkeun kareta;
toeloej doewanana, Pilipoes djeung eta
mantri, loengsoer ka djĕro tjai; seug
39 dibanjoean. 'Dĕmi [g] geus harandjat ti
djĕro tjai, Pilipoes dimoesnakeun koe
Roh; koe mantri djĕro teh hanteu ka-
tingali deui, karana ngaladjĕngkeun dja-
40 lanna sarta boengaheun. 'Ari Pilipoes
ajana deui di nagara Asdod; ladjĕng
angkat, bari ngoewarkeun Indjil mapaj-
mapaj sakabeh nagara, dongkap ka na-
gara Kesarea.

*a* 1 Radj. 8 : 41; Sĕp. 3 : 10. *b* p. 10 : 19. *c* Jĕs. 53 : 7, 8. *d* Ep. 6 : 19. *e* p. 10 : 47. *f* Mark. 16 : 16. *g* Mat. 3 : 16.

## PASAL 9.

Dĕmi [a] Saoeloes teja masih ngĕntab-
ngĕntab napsoena, sarta amoek-amoe-
kan djeung maehan ka moerid-moerid
Goesti; toeloej ngadeuheusan ka pang-
2 hoeloe agoeng, 'njoehoenkeun [b] soerat
baris ka sagala masigit anoe aja di na-
gara Damsik, soegan manggih anoe noe-
roet [c] djalan agama eta, boh awewe boh
lalaki, dek ditalian, dibawa ka Jĕroe-
3 salem. 'Ari [d] keur loemakoe, geus deu-
keut ka Damsik, ngadak-ngadak katodjo
4 koe tjahja ti langit; 'bloek tibeubeut
ka taneuh. Toeloej ngadenge gĕntra, noe
ngalahir ka manehna: Eh Saoel! Saoel!
5 naha maneh bĕt nganijaja ka kami? 'Ari
wangsoelanana: Noen Goesti! andjeun
teh saha? Lahiran Goesti: Kami teh Je-
soes, noe dikanijaja koe maneh teja.
[e] Soesah maneh ari dek njepak kana
6 panjotjog mah. 'Dĕmi Saoeloes teh nga-
degdeg djeung baloewas; toeloej oen-
djoekan: [f] Noen Goesti! pangĕrsa teh
simkoering milampahkeun koemaha? La-
hiran Goesti ka dinja: Geura hoedang,
toeloej asoep ka nagara, [g] sarta bakal
dibedjaän anoe koedoe dipilampah koe
7 maneh. 'Ari djalma-djalma batoer Sa-
oeloes nangtoeng sarta haroökeun, [h] gĕn-
tra teh kadarenge, teu aja boektina.
8 'Geus kitoe Saoeloes hoedang tina ta-
neuh; ana beunta panonna, teu nendjo
saha-saha. Toeloej koe batoerna ditoeng-
9 toen, dibawa ka djĕro Damsik. 'Tiloe
poë lilana teu bisa nendjo, teu dahar
teu nginoem.

*a* p. 8 : 3. *b* p. 26 : 11. *c* p. 24 : 14. *d* p. 22 : 6. *e* p. 5 : 39. *f* p. 16 : 30. *g* p. 10 : 6. *h* Dan. 10 : 7.

10 Dĕmi di Damsik aja hidji moerid, nga-
ran Ananias; eta koe Goesti dilahiran
dina tetendjoan kijeu: Ananias! Wang-
soelanana: Noen Goesti! ijeu simkoering.
11 'Lahiran Goesti ka dinja: Geura hoe-
dang, toeloej indit ka loeloeroeng, anoe
disĕboet loeloeroeng Lĕmpĕng; geus ki-
toe ka imah Joedas tanjakeun noe nga-
ran Saoeloes [a] ti Tarsoes; karana, ma-
12 sing njaho, eta keur nĕnĕda; 'sarta geus
nendjo [b] dina tetendjoan, aja hidji djal-
ma ngaran Ananias asoep, seug noem-
pangkeun leungeun ka manehanana, soe-
13 paja datang ka bisa nendjo deui. 'Ari
wangsoelan Ananias: Noen Goesti! sim-
koering geus ngadenge ti djalma reja
pisan moenggoeh eta djalma teh geus
loba katjida nja migawe kagorengan ka
sakoer noe saroetji kagoengan Goesti,
14 di Jĕroesalem; 'sarĕng manehanana di
dijeu boga kawasa ti panghoeloe agoeng,
nalian sakabeh anoe [c] njambat ka pa-
15 djĕnĕngan andjeun. 'Dĕmi lahiran Goesti
ka Ananias: Geura bral bae; karana
eta teh wadah beunang milih kami, [d]
dibakoekeun mamawa djĕnĕngan kami
[e] ka hareupeun oerang kapir, djeung
[f] ka hareupeun radja-radja, sarta ka
16 oerang Israil. 'Karana kami rek noe-
doehkeun ka manehanana, [g] jen ditang-
toekeun loba katjida nja pinjorangeun
sangsara tina sabab djĕnĕngan kami.
17 'Geus kitoe Ananias angkat, toeloej
asoep ka eta imah, seug Saoeloes teh
[h] ditoempangan panangan, bari njaoer:
Eh Saoel, saderek! kaoela dipiwarang
koe Goesti, nja eta Jesoes, noe nem-
bongan ka sampejan dina djalan noe
disorang koe sampejan teja, soepaja sam-
pejan bisa ningali deui, sarta dieusian
18 koe Roh Soetji. 'Pada-harita aja noe
ragrag ti panonna, djiga koeloemoed,
braj bae bisa nendjo deui; geus kitoe
19 hoedang, sarta dibanjoean. 'Sanggeusna
barangdahar, toeloej koewat. Ari Saoe-
loes teh tjalik di moerid-moerid anoe aja
di Damsik meunang sababaraha poë,
20 'sarta harita keneh di masigit-masigit
seug ngoewarkeun Kristoes, jen eta teh
21 Poetra Allah. 'Dĕmi sakabeh noe nga-
denge pada mĕlĕngĕk, aromongna: Naha
lain nja eta noe ngaroeksak di Jĕroe-
salem sakoer anoe njambat ka eta nga-
ran, anoe matak datang ka dijeu karĕpna
dek nalian ka noe kitoe, dibawa ka
22 panghoeloe agoeng? 'Ari Saoeloes teh
beuki tambah dikoewatkeunana, sarta
njĕsĕdĕk ka oerang Jahoedi noe araja
di Damsik, ngajakinkeun jen Jesoes teh
Kristoes.

*a* p. 21 : 39. *b* p. 10 : 3; 16 : 9. *c* 1 Kor. 1 : 2. *d* Roem 1 : 5. *e* p. 22 : 21. *f* p. 25 : 23; 27 : 24. *g* p. 21 : 11; 2 Kor. 11 : 23. *h* p. 8 : 17.

23 Geus rada lila oerang Jahoedi seug
babadamian, dek maehan ka Saoeloes;
24 'tatapi pangarahna kaboro aja noe ngoe-
ningakeun ka Saoeloes. Malah datang
ka [a] pada ngadjaga beurang-peuting di
lawang nagara, karĕpna dek maehan.
25 'Dĕmi koe moerid-moerid Saoeloes

ditjokot ti peuting, dibidjilkeun tina koe-
ta, dioeloer dina karandjang.
*a* 2 Kor. 11 : 32.
26 Sanggeus soemping ka Jĕroesalem, Sa-
oeloes sĕdjana dek tjampoer ka moerid-
moerid, tatapi dipake kasijeun koe sa-
kabehna, hanteu pĕrtjajaeun jen geus
27 djadi moerid. 'Tidinja ditjandak koe [a]
Barnabas, dideuheuskeun ka para rasoel,
bari njarijoskeun jen Saoeloes di djalan
geus ningali Goesti, sarta koe Goesti
dilahiran, samalah di Damsik geus nga-
woeroek koe djĕnĕngan Jesoes sarta ka-
28 loedeunganana. 'Geus kitoe Saoeloes teh
di Jĕroesalem djeung para rasoel sasa-
29 rĕngan bae; 'sarta ngawoeroek koe djĕ-
nĕngan Goesti Jesoes djeung kaloedeu-
nganana. Malah djeung oerang Joenani
ge sok sasaoeran djeung papadoean;
tatapi ari eta teh ngarah maehan ka
30 Saoeloes. 'Mangsa katangen koe doeloer-
doeloer, seug Saoeloes teh dibawa ka
nagara Kesarea; toeloej disina angkat
ka nagara Tarsoes. *a* p. 4 : 36; 13 : 1.
31 Dĕmi garedja di sakoeriling Joedea
djeung Galilea sarta Samaria pada sa-
rĕnang kabeh, sarta disantosaän; ari
lalampahanana ibadah ka Pangeran, bari
dililipoer koe Roh Soetji, anoe matak
ngalobaän.
32 Ari geus kitoe, dina hidji mangsa Pe-
troes keur ngadjadjah ka mana-mana;
toeloej soemping ka djalma saroetji anoe
33 aja di nagara Lida. 'Di dinja mĕndakan
hidji djalma ngaran Eneas, ngalondjor
dina kasoer geus meunang dalapan taoen
34 lilana, kasakitna ngempor. 'Geus kitoe
Petroes ngalahir ka dinja: Eh Eneas!
Jesoes Kristoes maparin tjageur ka ma-
neh; [a] geura hoedang, bĕbĕnahan ĕnggon
koe maneh bae. Pada-harita ge hoedang.
35 'Tidinja eta teh katendjo koe sakabeh
djalma noe aja di Lida djeung di Saron,
sarta pada tobat, pĕrtjaja ka Goesti.
*a* Mat. 9 : 6.
36 Ari di nagara Jopa aja hidji moerid
istri, ngaranna Tabita, tĕgĕsna ari di-
salin basana: Dorkas. Eta istri pinoeh
koe kahadean sarta sidĕkah; nja kitoe
37 noe dipilampah. 'Kabĕnĕran dina mangsa
harita keuna koe kasakit, sarta toeloej
maot. Dĕmi geus disiraman, toeloej di-
38 kĕdĕngkeun dina loteng. 'Sarehna Lida
teh deukeut ka Jopa, moerid-moerid,
barang ngadenge bedja jen Petroes keur
tjalik di dinja, toeloej ngadjoeroengkeun
doewa djalma, panoenoehoenna moegi
39 tereh soemping, oelah disĕlang. 'Neut
indit Petroes, seug angkat sasarĕngan
djeung eta djalma. Dĕmi geus soemping
ka dinja, toeloej dianteur ka loteng teja.
Sakabeh randa-randa ngadeuheusan, ba-
rina tjeurik, pada mintonkeun ka Pe-
troes samping djeung badjoe, beunang
Dorkas njijeun keur waktoe babarĕngan
40 keneh. 'Ladjĕng koe Petroes diboedal-
keun sakabehna; geus kitoe tapak-dĕkoe,
sarta nĕnĕda; seug tidinja ngahareupan
ka majit, bari njaoer: Eh Tabita! geura
hoedang. Braj beunta panonna; ana nen-
djo ka Petroes, toeloej njanghoendjar.
41 'Geus kitoe koe Petroes [a] ditjandak leu-
ngeunna, bari dihoedangkeun; ari geus
disaoer djalma saroetji sarta randa-randa
teja, toeloej nembongkeun Tabita geus
42 hiroep. 'Dĕmi eta teh kaoetarakeun di
sakoeriling Jopa, sarta loba pisan noe
43 djadi pĕrtjaja ka Goesti. 'Sanggeusna ti
dinja Petroes rada lila di Jopa, ngan-
djrĕk [b] di Simon, toekang ngasakan
koelit. *a* p. 3 : 7. *b* p. 10 : 6.

## PASAL 10.

Aja hidji djalma di nagara Kesarea,
ngaranna Kornelioes, kapala barisan
2 anoe disĕboet barisan Itali; 'ibadah sarta
sijeun koe Allah [a] djeung saeusi-boe-
mina; gĕtol pisan sidĕkahna ka djalma-
djalma, sarta teu pĕtot-pĕtot nĕnĕdana
3 ka Allah. 'Dĕmi eta manggih [b] teten-
djoan kira waktoe [c] djam kasalapan
beurang, sarta nendjo tĕgĕs pisan aja
hidji malaikat ti Allah asoep ka boe-
mina, ari lahirna kijeu: Kornelioes!
4 'Tidinja bĕngong ka malaikat teh, [d] bari
reuwaseun; ari pihatoerna: Aja naon,
Goesti? Lahiranana ka dinja: Panĕda
reudjeung sidĕkah maneh geus oenggah
ka pajoeneun Allah, djadi pangeling-
5 ngeling. 'Ajeuna geura nitahan djalma
ka Jopa, moedoe hatoeranan tjalik ka
6 Simon, [e] anoe katĕlah Petroes; 'keur
ngandjrĕk [f] di Simon, toekang ngasakan
koelit, imahna di sisi laoet; tangtoe
bakal njaoerkeun ka maneh [g] sakoer
anoe koedoe dipilampah koe maneh.
7 'Mangsa geus moelih malaikat noe nga-
lahir ka Kornelioes, toeloej njaoer doewa

boedjangna, djeung hidji sĕrdadoe noe
ibadah, ti sakoer noe bakoe ngadjaga
8 di dinja; 'seug pada ditjaritaän sanis-
kara, bari toeloej dipiwarang ka Jopa.

*a* Jos. 24:15. *b* p. 9:12. *c* p. 3:1. *d* Loek. 1:12, 29.
*e* Joh. 1:43. *f* p. 9:43. *g* p. 9:6.

9 Dĕmi isoekna, waktoe eta keur di
djalan, sarta geus deukeut ka nagara,
kira wantji djam noe kagĕnĕp, Petroes
naek ka loehoer imah, sĕdja nĕnĕda.
10 'Tidinja loengse, hajang barangdahar.
Sabot keur ditjawisan, seug Petroes ka-
11 taradjang [a] pana; 'sarta [b] ningali langit
molongo, djeung aja noe toeroen ka pa-
joeneunana, hidji wadah siga lawon roe-
bak, ditalikeun opat djoeroena, dioeloer
12 ka boemi; 'ari eusina sagala sasatoan
anoe soekoe opat, kitoe deui sakoer noe
garalak, sarta noe tingkarajap, djeung
13 sakoer manoek awang-awang. 'Geus ki-
toe ka Petroes aja gĕntra kijeu: Geura
hoedang, Petroes! eta peuntjit, toeloej
14 hakan. 'Ari wangsoelan Petroes: Hamo
pisan, Goesti! [c] karana simkoering sa-
oemoer tatjan nĕda [d] noe haram sarĕng
15 nadjis. 'Mindo deui aja gĕntra ka Pe-
troes kijeu: [e] Noe geus dihalalkeun koe
Allah, koe maneh oelah rek diharam-
16 keun. 'Gĕntra kitoe teh datang ka tiloe
kali; toeloej eta wadah ditaekkeun deui
ka langit.

*a* p. 22:17. *b* p. 11:5. *c* Jĕh. 4:14.
*d* 3 Moesa 11:4. *e* Mat. 15:11; Roem 14:14.

17 Mangsa Petroes keur poëkeun sadjĕ-
roning manahna dina pihartieunana te-
tendjoan noe katingali teja, doemadakan
eta djalma, piwarangan Kornelioes teja,
geus nanjakeun imah Simon, ajeuna na-
18 rangtoeng di hareupeun panto, 'bari
ngagĕroan, nanjakeun soegan di dinja
tjalikna Simon, anoe katĕlah Petroes.
19 'Dĕmi sabot Petroes keur mikiran te-
tendjoan teja, ladjĕng [a] dilahiran koe
Roh, kijeu: Toeh, aja tiloe djalma, ne-
20 jangan maneh. 'Ajeuna geura hoedang
sarta toeroen, toeloej indit babarĕngan
djeung eta, sarta oelah rek mangmang;
21 karana kami noe miwarang inja. 'Geus
kitoe Petroes loengsoer, njampeurkeun
ka eta djalma, piwarangan Kornelioes
teja; ari saoerna: Nja ijeu oerang, anoe
ditejangan koe maraneh teh. Naon sa-
babna noe matak maraneh datang ka
22 dijeu? 'Ari wangsoelanana: Noen, Kor-
nelioes, kapala sĕrdadoe, djalma bĕnĕr
sarĕng sijeun koe Allah, anoe sae ka-
sĕboetkeunana koe sabangsa oerang Ja-
hoedi, nampi timbalan ti Allah, dilan-
tarankeun koe hidji malaikat soetji, jen
andjeun teh koedoe dihatoeranan ka
boemina, bade ngoeping lahiran ti an-
23 djeun. 'Tidinja eta djalma koe Petroes
disaoer ka djĕro, sarta diandĕg. Dĕmi
isoekna toeloej angkat babarĕngan
djeung maranehanana; ari doeloer-doe-
loer noe aja di Jopa ngiring sawareh.

*a* p. 8:29.

24 Isoekna deui soemping ka Kesarea.
Dĕmi Kornelioes teh keur ngantosan,
geus ngoempoelkeun sanak-barajana
25 djeung sobat-sobat dalit. 'Barang Pe-
troes asoep, dipapagkeun koe Korneli-
oes; brĕk mĕndĕk ka dampalna, bari
26 soedjoed. 'Tatapi koe Petroes ditang-
toengkeun, bari njaoer: [a] Geura tjĕng-
kat, kaoela mah saroewa djalma keneh.
27 'Toeloej sasaoeran, bari asoep ka djĕro,
sarta njampak reja pisan anoe koempoel.
28 'Ari saoerna ka dinja: Maraneh geus
pada njaho, jen oerang Jahoedi hanteu
kawidian reureudjeungan atawa ngan-
djang ka bangsa sedjen; tatapi Allah
geus maparin pitoedoeh ka kaoela, ka
sahidji djalma ge oelah njĕboet haram
29 atawa nadjis. 'Koe sabab kitoe, kaoela
keur waktoe diadjak ka dijeu, teu nga-
hesekeun. Ari ajeuna kaoela nanja, naon
sababna noe matak kaoela koe maraneh
30 diadjak ka dijeu? 'Walonan Kornelioes:
Kamari ijeu, kaheuleutan koe opat poë,
simkoering poewasa dongkap ka wantji
kiwari; dĕmi wantji djam noe kasala-
pan simkoering nĕnĕda di djĕro imah.
31 'Doemadakan, aja hidji djalma ngadĕg
di hareupeun simkoering, [b] pangang-
gona hoeroeng-herang, ari lahirna ki-
jeu: Eh Kornelioes! panĕda maneh geus
dimakboel, sarta sidĕkah maneh geus
djadi pangelingan di pajoeneun Allah.
32 'Koe sabab eta, geura nitahan ka Jopa,
moedoe hatoeranan tjalik ka Simon, noe
katĕlah Petroes, keur ngandjrĕk di imah
Simon, toekang ngasakan koelit, di sisi
laoet; ari geus soemping, tangtoe nga-
33 lahir ka maneh. 'Koe pĕrkawis eta, sim-
koering waktoe harita keneh ngadjoe-
roengkeun ka andjeun; soekoer pisan
andjeun teh linggih ka dijeu. Ajeuna
simkoering geus karoempoel di pajoeneun

Allah, sĕdja ngoepingkeun saniskantĕn
anoe koe Allah geus ditimbalkeun ka
andjeun. *a* p. 14 : 15; Wahj. 19 : 10.
*b* Loek. 24 : 4; p. 1 : 10.

34 Geus kitoe Petroes [a] ĕngah lambĕjna,
sarta njaoer kijeu: Ajeuna kaoela ngarti
saĕnja-ĕnjana, [b] jen Allah teu pisan pilih-
35 kasih; 'saestoena mah [c] di oenggal-
oenggal bangsa, sakoer anoe sijeun koe
andjeunna sarta milampahkeun kabĕ-
nĕran, nja eta noe kamanah koe an-
36 djeunna teh. 'Ari pangandika, noe koe
andjeunna didatangkeun ka bangsa Is-
rail, [d] ngoewarkeun kasĕnangan koe
lantaran Jesoes Kristoes; nja eta teh
37 Goesti sakabehna djalma. 'Maraneh geus
pada njaho kana pĕrkara noe boekti
di satanah Joedea kabeh, [e] mimitina
ti Galilea, sanggeusna pangbanjoe noe
38 dioewarkeun koe Johannes teja; 'pĕr-
kara Jesoes, ti Nasaret, jen eta koe
Allah [f] geus dilisahan Roh Soetji sarta
kawasa; ladjĕng oedar-idĕr bari mida-
mĕl kasaean, sarta njageurkeun ka sa-
kabeh anoe kalindih koe Iblis; karana
39 [g] andjeunna disarĕngan koe Allah. 'Ka-
oela sakabeh anoe djadi saksi ka sanis-
kara noe didamĕl koe andjeunna di ta-
nah Jahoedi sarta di Jĕroesalem. Dĕmi
koe oerang Jahoedi andjeunna toeloej
40 dipaehan, digantoengkeun dina kai. 'Nja
eta teh koe Allah [h] ditanghikeun dina
poë noe katiloe, sarta disina tembong,
41 'lain ka sabangsa kabeh, ngan ka saksi
beunang Allah milih ti heula, nja ka-
oela sakabeh, [i] anoe dahar-leueut sasa-
rĕngan djeung andjeunna, sanggeusna
42 tanghi ti noe maraot. 'Sarta [j] geus mi-
warang ka kaoela sakabeh, ngoewarkeun
djeung mĕrtelakeun ka djalma-djalma,
jen salira andjeunna noe koe Allah di-
kĕrsakeun poerah ngahoekoeman noe
43 hariroep sarta noe paraeh. 'Nja an-
djeunna [k] noe dipĕrtelakeun koe sadaja
para nabi, jen saha-saha noe pĕrtjaja
ka andjeunna, tangtoe dihampoera dosa
koe lantaran djĕnĕnganana. *a* p. 8 : 35.
*b* 5 Moesa 10 : 17. *c* Jĕs. 56 : 6; p. 15 : 9. *d* Jĕs.
52 : 7; Roem 10 : 9. *e* Mat. 4 : 12; Mark. 1 : 14;
Loek. 23 : 5. *f* Loek. 4 : 18. *g* Joh. 3 : 2. *h* 1 Kor.
15 : 4. *i* Joh. 15 : 27. *j* p. 17 : 31. *k* p. 3 : 21, 24;
13 : 38; Roem 3 : 21.

44 Sabot Petroes keur njaoerkeun keneh
kasaoeran tadi, [a] Roh Soetji loengsoer
ka sakabeh noe keur ngadengekeun pa-
45 ngandika. 'Dĕmi djalma noe pĕrtjaja
kaäsoep bangsa disoenat, sakoer noe
ngiring ka Petroes teja, pada mĕlĕngĕk,
doemeh oerang kapir ge dikoetjoeran
46 pasihan Roh Soetji. 'Karana pada nga-
denge, eta teh ngaromong [b] make basa
roepa-roepa, sarta bari ngaragoengkeun
47 ka Allah. Ladjĕng Petroes ngalahir: 'Na
saha noe kadoega [c] mĕgatan tjai, soe-
paja oelah dibanjoean ijeu djalma, noe
geus narima Roh Soetji koemaha tjara
48 oerang? 'Toeloej miwarang koedoe di-
banjoean koe padjĕnĕngan Goesti. Geus
kitoe [d] pada noenoehoen, Petroes moegi
tjalik teh sing rada lila. *a* p. 8 : 17.
*b* p. 2 : 4; 19 : 6. *c* p. 8 : 36; 11 : 17. *d* Joh. 4 : 40.

## PASAL 11.

Dĕmi geus kitoe para rasoel, sarta doe-
loer-doeloer noe di sakoeriling Joedea,
pada meunang warta, jen oerang kapir
2 ge geus narima pangandika Allah.'Mang-
sa Petroes geus soemping ka Jĕroesa-
lem, dipadoean koe sadajana noe kaäsoep
3 bangsa disoenat, 'pokna: [a] Andjeun geus
njoempingan ka djalma noe koeloep,
4 sarta dahar sasarĕngan. 'Dĕmi Petroes
toeloej tjatjarijos ka darinja, ti awal
5 dongkap ka ahir; kijeu saoerna: 'Asalna
[b] kaoela aja di nagara Jopa, keur nĕ-
nĕda; toeloej kataradjang pana, sarta
nendjo tetendjoan, nja eta aja hidji wa-
dah siga lawon roebak toeroen, dioeloer
ti langit, ditalian opat djoeroena, datang
6 ka lĕbah kaoela. 'Ana diilikan koe ka-
oela, waspada pisan nendjo sakoer sa-
satoan boemi anoe soekoe opat, kitoe
deui noe garalak, sarta noe tingkarajap,
djeung deui sakoer manoek awang-
7 awang. 'Seug kaoela ngadenge gĕntra,
lahirna ka kaoela kijeu: Geura hoedang,
8 Petroes! eta peuntjit, toeloej hakan. 'Ari
djawab kaoela: Hamo pisan, Goesti!
karana saoemoer tatjan aja noe haram
atawa nadjis asoep ka soengoet sim-
9 koering. 'Dĕmi gĕntra teh kadoewa ka-
lina ngalahir ka kaoela ti langit, kijeu:
Noe geus dihalalkeun koe Allah, koe
10 maneh oelah rek diharamkeun. 'Gĕntra
kitoe teh datang ka tiloe kali; toeloej
sakabehna ditaekkeun deui ka langit.
11 'Doemadakan, waktoe harita pisan aja
tiloe djalma, narangtoeng hareupeun
imah anoe koe kaoela keur diandjrĕkan,

12 dititah ka kaoela ti Kesarea. 'Ari Roh
nimbalan ka kaoela, jen koedoe leum-
pang babarĕngan djeung eta, sarta oelah
rek mangmang. Djeung aja noe miloe
ka kaoela, ijeu doeloer gĕnĕpan; sarta
tidinja kaoela pada asoep ka boemi eta
13 djalma. 'Geus kitoe njaritakeun ka ka-
oela djeung batoer-batoer, [c] jen geus
nendjo hidji malaikat, keur ngadĕg di
djĕro boemina, sarta miwarang ka dinja
kijeu: Geura nitahan djalma ka Jopa,
moedoe hatoeranan tjalik ka Simon,
14 noe katĕlah Petroes; 'tangtoe bakal nja-
oerkeun ka maneh lahiran, anoe matak
maneh pisalamĕteun djeung saeusi-imah
15 maneh. 'Barang kaoela mimiti ngawoe-
roek, [d] Roh Soetji loengsoer ka eta
djalma-djalma, koemaha tjara ka oerang
16 dina mimitina. 'Ras kaoela ingĕt ka
pilahir Goesti, jen kijeu lahirna: [e] Jo-
hannes mah ngabanjoean soteh koe tjai;
tatapi ari maraneh bakal dibanjoean
17 koe Roh Soetji. 'Lamoen ajeuna Allah
ka dinja maparin pasihan sakoemaha
tjara ka oerang bae noe pĕrtjaja ka
Goesti Jesoes Kristoes, [f] naha atoeh
kaoela teh saha, dek bisa mĕgatan ka
18 Allah? 'Mangsa ngadarenge kitoe, seug
pada gĕnaheun sarta ngamoeljakeun ka
Allah, pokna: Geuning Allah ka oerang
kapir ge maparin pĕrtobat anoe matak
hiroep!

*a* Joh. 18 : 28; p. 10 : 28. *b* p. 10 : 9. *c* p. 10 : 3. *d* p. 10 : 44. *e* p. 1 : 5. *f* p. 10 : 47; 15 : 9.

19 Ari [a] djalma noe pabalĕntjar djalan
tina hal panganijaja ka Sĕtepanoes teja,
toeloej leumpangna ka nagara Poeniki,
djeung Kiproes, sarta Antioki, teu nja-
oerkeun pangandika ka saha-saha, ngan
20 woengkoel ka oerang Jahoedi bae.'Dĕmi
noe sawareh kaäsoep oerang Kiproes
djeung oerang Kirena; eta seug daratang
ka Antioki, sarta sasaoeran ka oerang
Joenani, [b] ngoewarkeun Indjil Goesti
21 Jesoes. 'Ari panangan Goesti njarĕngan
ka dinja; [c] mangpirang-pirang noe da-
tang ka pĕrtjaja sarta tarobat ka Goesti.
22 'Geus kitoe eta teh kabedjakeun ka ga-
redja noe di Jĕroesalem; tidinja miwa-
rangan [d] Barnabas, dihiras ka Antioki.
23 'Mangsa Barnabas geus soemping ka di-
nja, ana ningali sih-koernija Allah, toe-
loej boengaheun, [e] sarta mepelingan ka
sakabehna, koedoe sing tĕmĕn nja sĕdja
teh dina hate rek tĕtĕp anoet ka Goesti.
24 'Karana Barnabas teh djalma bĕnĕr,
sarta [f] pinoeh koe Roh Soetji djeung
kapĕrtjajaän. [g] Loba pisan djalma da-
25 tang ka dianoetkeun ka Goesti. 'Ladjĕng
[h] Barnabas angkat ka Tarsoes, rek neja-
ngan Saoeloes. Dĕmi geus kapĕndak, di-
26 bantoen ka Antioki. 'Ari geus kitoe, eta
teh moenggah sataoen djĕpoet pada koe-
koempoelan reudjeung garedja, djeung
loba katjida djalma noe diwoeroek; sarta
di Antioki moerid-moerid pangheulana
disĕboetkeun [i] Kristĕn.

*a* p. 8 : 1, 4. *b* p. 8 : 35; 14 : 7. *c* p. 2 : 47. *d* p. 9 : 27. *e* p. 13 : 43. *f* p. 6 : 5. *g* p. 5 : 14; 14 : 1. *h* p. 9 : 27, 30. *i* p. 26 : 28; 1 Petr. 4 : 16.

27 Dina mangsa harita aja [a] nabi saroem-
28 ping ti Jĕroesalem ka Antioki. 'Ari noe
hidji, [b] djĕnĕnganana Agaboes, seug nga-
dĕg, maparin pitoedoeh koe lantaran
Roh, bakal patjĕklik bangĕt pisan di
saälam-doenya; nja eta kaboektikeuna-
na keur mangsa Klodioes djoemĕnĕng
29 praboe. 'Tidinja moerid teh pada nang-
toekeun, sakadar-kadarna rek ngirim ba-
ris toetoeloeng ka doeloer-doeloer anoe
30 aja di Joedea. 'Eta toeloej dilampah-
keun; ari dikirimkeunana ka para koko-
lot, [c] koe panangan Barnabas djeung
Saoeloes.

*a* p. 13 : 1. *b* p. 21 : 10. *c* p. 12 : 25.

## PASAL 12.

Dina keur mangsa eta radja Herodes
nangkĕp sawareh ahli garedja, dek
2 disangsara. 'Djeung deui Jakoboes, [a] sa-
derek Johannes, dipaehan koe pĕdang.
3 'Barang ningali jen oerang Jahoedi pada
panoedjoeëun koe hal kitoe, toeloej ma-
djoe deui nangkĕp Petroes. Harita poëan
4 [b] roti teu ragian. 'Dĕmi geus ditangkĕp,
toeloej Petroes diasoepkeun ka pangbe-
rokan, diselehkeun ka opat giliran sĕr-
dadoe, sagiliran opat-opat, soepaja sina
didjaga, sĕdjana sabada paska dek dihoe-
5 koem di hareupeun djalma-djalma. 'Ari
Petroes teh nja didjaga di djĕro pang-
berokan, tatapi [c] koe garedja teu pĕtot-
6 pĕtot dipangnĕdakeun ka Allah. 'Mangsa
dek dihoekoem koe Herodes, peutinga-
nana Petroes sare dihapit koe doewa
sĕrdadoe, dirante koe doewa rante, sarta
noe ngadjaraga aja di hareupeun panto,
7 ngadjaga pangberokan. 'Doemadakan,
[d] aja hidji malaikat ti Pangeran, ngadĕg
di dinja, sarta aja tjahja ngagĕbraj di
djĕro kamar; seug nĕpakan kana gigir

Petroes, bari digeuingkeun; ari lahirna:
Geuwat geura hoedang! Dĕmi rantena
8 lalesotan ti pananganana. 'Ngalahir ma-
laikat ka Petroes: Geura disaboek, bari
make taroempah! Seug ditoeroetkeun.
Lahiranana deui: Geura haroedoemkeun
djoebah, toeloej noetoerkeun ka kami!
9 'Geus kitoe ka loewar, noetoerkeun ma-
laikat; sarta Petroes teh teu oeningaeun
jen saĕnja-ĕnjana noe dipilampah koe
malaikat sakitoe; panjanana ningali te-
10 tendjoan bae. 'Ari geus ngaliwat kana
djagaän noe hidji sarta noe kadoewa,
ladjĕng dongkap ka panto beusi, anoe
djol ka nagara; [e] eta toeloej moeka koe
maneh. Dĕmi geus ka loewar, ladjĕng
arangkat meunang saloeloeroeng; nja
tidinja malaikat teh misah nilarkeun
11 Petroes. 'Barang Petroes eling, seug nja-
oer: Ajeuna aing njaho saĕnja-ĕnjana,
[f] jen Pangeran geus miwarangan malai-
katna, sarta geus ngaleupaskeun diri
aing ti leungeun Herodes, djeung ti saka-
12 beh pangharĕpan bangsa Jahoedi. 'Dĕmi
geus ngamanah-manah, toeloej angkat
ngadjoegdjoeg ka boemi Maria, iboe
[g] Johannes noe katĕlah Markoes; di
dinja teh reja pisan noe koempoel, sarta
13 nĕnĕda. 'Mangsa Petroes ngĕtrokan la-
wang-kori, datang hidji boedjang awewe,
anoe ngaran Rode, dek ngadengekeun.
14 'Sanggeusna tĕrangeun jen sowara Pe-
troes, bawaning kaätohan hanteu koengsi
moekakeun lawang-kori; los leumpang
ka djĕro, mopojankeun aja Petroes nga-
15 dĕg hareupeun lawang-kori. 'Ari salaoer
noe koempoel: Boa goendam maneh teh!
Tatapi eta keukeuh bae, njĕboet ĕnja
Petroes. Ari salaoerna deui: Palangsi-
16 jang malaikatna. 'Dĕmi Petroes teh ha-
bĕn bae ngĕtrokan. Sanggeusna diboe-
kakeun, seug narendjo ka andjeunna,
17 sarta pada mĕlĕngĕk.' Geus kitoe Petroes
[h] pĕpĕta koe panangan ka sadajana, soe-
paja pada repeh, bari toeloej njarijos-
keun hal pĕtana dika-loewarkeun koe
Pangeran ti djĕro pangberokan. Ladjĕng
kijeu lahirna: Oeningakeun bae ka [i] Ja-
koboes djeung ka doeloer-doeloer. Ti-
dinja ka loewar, angkat ka ĕnggon noe
18 sedjen. 'Ari geus braj beurang, sĕrdadoe
teja lain roesoeh leuleutikan, Petroes
19 teh bĕt koemaha? 'Koe Herodes toeloej
ditejangan, tatapi wĕleh teu kapanggih.
Tidinja mariksa ka noe ngadjaga teja;
seug miwarangan koedoe diiringkeun
sina dihoekoem. Geus kitoe Herodes
angkat ti Joedea ka Kesarea, sarta tja-
lik di dinja. *a* Mat. 4 : 21. *b* Mark. 14 : 1.
*c* p. 4 : 24. *d* p. 5 : 19. *e* p. 16 : 26. *f* Dan. 6 : 23.
*g* p. 15 : 37. *h* p. 13 : 16. *i* p. 15 : 13.

20 Ari pikarĕpeun Herodes dek ngaroe-
roeg ka oerang Tiroes djeung Sidon. Ta-
tapi eta teh ragĕm pada ngadeuheusan,
sarta toeloej ngawoedjoek ka Blastoes,
mantri radja toenggoe lĕbĕt; geus kitoe
njoehoenkeun karahajoean, [a] sabab ta-
nahna meunang kahiroepan ti tanah
21 radja. 'Dina hidji poë noe geus ditang-
toekeun, Herodes seug nganggo kara-
djaän, gek tjalik dina panglinggihan,
22 sarta toeloej ngalahir ka darinja. 'Ari
djalma-djalma pada ngomong sarta bĕ-
das: Eta teh gĕntra Allah, lain sowara
23 manoesa! 'Pada-harita keneh Herodes
digĕboeg koe malaikat ti Pangeran,
[b] sababna hanteu njanggakeun kahor-
matan ka Allah. Toeloej dihakanan koe
bilatoeng, sarta datang ka bidjil nja-
wana. *a* Jĕh. 27 : 17. *b* Dan. 5 : 20.

24 Dĕmi [a] pangandika Allah teh beuki
ngagĕngan djeung ngadjĕmbaran.
*a* p. 6 : 7; 19 : 20.

25 Ari Barnabas djeung Saoeloes maroe-
lih deui ti Jĕroesalem, [a] sanggeusna
nĕpikeun kikiriman teja, sarta njandak
[b] Johannes, anoe katĕlah Markoes.
*a* p. 11 : 29. *b* p. 13 : 5.

## PASAL 13.

Ari di [a] Antioki, dina garedja noe di
dinja, aja [b] nabi reudjeung goeroe,
nja eta Barnabas, djeung Simon noe ka-
tĕlah Niger, djeung Loekioes oerang Ki-
rena, djeung Manahen, batoer sasoesoe
djeung [c] bopati Herodes, djeungna deui
2 Saoeloes. 'Keur waktoe pada ngabakti
ka Goesti sarta poewasa, ladjĕng [d] Roh
Soetji nimbalan kijeu: Geura pisahkeun
keur kami Barnabas djeung Saoeloes,
[e] baris pagawean anoe koe kami geus di-
3 pastikeun ka dinja. 'Geus kitoe [f] pada
poewasa sarta nĕnĕda; toeloej noe doe-
waän ditaroempangan panangan, bari
seug disina angkat. *a* p. 11 : 25. *b* p. 15 : 32.
*c* Loek. 3 : 1. *d* p. 10 : 19. *e* p. 9 : 15; 22 : 21. *f* p. 6 : 6.

4 Sanggeus noe doewaän teh [a] dipiwa-
rang koe Roh Soetji, toeloej angkat ka
nagara Sĕloeki; ti dinja toenggang kapal
5 ka poelo Kiproes. 'Ari geus dongkap ka

nagara Salamis, ladjĕng ngoewarkeun
pangandika Allah dina masigit-masigit
oerang Jahoedi. Sarta [b] Johannes teja
6 pangiringna. 'Mangsa geus ngidĕran sa-
poelo eta nĕpi ka nagara Papos, toeloej
mĕndak hidji Jahoedi, [c] toekang sihir,
anoe djadi nabi palsoe, ngaranna Bar-
7 Jesoes; 'ajana di goepĕrnoer Sergioes
Paoeloes, djalma binangkit. Eta goepĕr-
noer toeloej njaoer Barnabas djeung
Saoeloes, hojongeun pisan ngadangoe
8 pangandika Allah. 'Tatapi [d] Elimas, toe-
kang sihir teja, (karana lamoen disalin
ngaranna nja kitoe tĕgĕsna,) njĕndal ka
arandjeunna, pambrihna hajang njim-
pangkeun goepĕrnoer tina rek pĕrtjaja-
9 na. 'Dĕmi Saoeloes, anoe kasĕboet deui
Paoeloes, [e] djadi pinoeh koe Roh Soetji;
seug molototan ka dinja, bari kijeu la-
10 hirna: 'Eh, anak Iblis, anoe pinoeh koe
djoelig djeung hiri-dĕngki, satroening
sakoer kabĕnĕran! na maneh teh moal
eureun mengkolkeun djalan Pangeran
11 noe lĕmpĕng? 'Kanjahokeun koe maneh,
panangan Pangeran rek ninggang ka
maneh, sarta maneh pilolongeun, moal
nendjo panon-poë sababaraha lilana.
Sapada-harita eta djalma kataradjang
poëk boeta-radjin, toeloej talag-tolog,
12 nejangan noe pinoengtoeneun. 'Barang
katingali koe goepĕrnoer hal kitoe teh,
toeloej pĕrtjajaeun, sarta reuwaseun koe
piwoeroek Goesti. *a* p. 20 : 28. *b* p. 12 : 25.
*c* p. 8 : 9. *d* 2 Tim. 3 : 8. *e* p. 4 : 8.

13 Tidinja Paoeloes sarta noe reureu-
djeungan lajar ti Papos, toeloej dongkap
ka nagara Perga, bilangan Pampili.
[a] Ari Johannes teja misah, moelang deui
14 ka Jĕroesalem. 'Ti Perga arandjeunna
madjoe deui angkatna, toeloej dongkap
ka nagara Antioki, bilangan Pisidi; ari
di poë sabat pada angkat ka masigit,
15 ladjĕng tjalik. 'Sabada [b] ngadji toret
djeung kitab para nabi, toeloej kapala
masigit pada ngadjoeroengkeun ka aran-
djeunna, kijeu pihatoerna: Noen saderek!
oepami andjeun kagoengan lahiran keur
baris mepelingan ka djalma-djalma, moe-
gi lahirkeun. *a* p. 15 : 37. *b* p. 15 : 21.

16 Seug Paoeloes ngadĕg, sarta [a] pĕpĕta
koe panangan, bari ladjĕng ngalahir
kijeu: Eh, oerang Israil, djeung sakabeh
noe sijeun koe Allah! geura darenge-
17 keun. 'Allah ijeu bangsa Israil [b] geus
milih karoehoen oerang, sarta ngaloe-
hoerkeun bangsa teh keur djaman
ngoembara di tanah Mĕsir, djeung di-
boedalkeunana ti dinja [c] koe panangan
18 loehoer. 'Geus kitoe [d] kira-kira opat poe-
loeh taoen lilana Allah ngasoeh ka
19 oerang Israil di tĕgal lĕga teja. 'Sarta
ngabasmi [e] toedjoeh bangsa di tanah
Kanaän; [f] tanahna koe andjeunna la-
djĕng dimilikkeun ka maranehanana.
20 'Sanggeusing kitoe [g] dipaparin hakim,
kira-kira opat ratoes lima poeloeh taoen
21 lilana, [h] tĕpi ka nabi Samoeël. 'Ti watĕs
harita pada njoehoenkeun radja; [i] seug
koe Allah dipaparin Saoel poetra Kis,
djalma ti kaom Binyamin, meunang
22 opat poeloeh taoen lilana. 'Ari geus
[j] motjot eta, ladjĕng maranehanana di-
pangdamĕlkeun deui radja, nja Dawoed
teja, noe koe andjeunna disĕbatkeun,
kijeu pangandikana: [k] Kami geus mĕn-
dak Dawoed anak Isai; nja eta djalma
noe tjotjog djeung manah kami, sarta
tangtoe ngestoekeun sapangĕrsakeun ka-
23 mi. 'Ti [l] toeroenan eta teh Allah geus
ngajakeun Jesoes, pikeun Djoeroe-sala-
mĕt Israil, sakoemaha pĕrdjangdjianana.
24 'Ari samemehna soemping, [m] Johannes
ngoewarkeun heula pangbanjoe pĕrtobat
25 ka sabangsa Israil. 'Dĕmi Johannes teh,
barang dek parantos lalampahanana,
ladjĕng ngalahir kijeu: [n] Pamikir mara-
neh, kami teh saha? Kami mah lain
Kristoes; tatapi, masing njaho, bakal aja
noe soemping pandeurieun kami, eta
kami hanteu lajak ngoedaran taroempah
26 tina dampalna. 'Eh, doeloer-doeloer, toe-
roenan bangsa Ibrahim, djeung sakoer
di lĕbah maraneh anoe sijeun koe Allah!
[o] nja ka maraneh teja didatangkeunana
27 lahiran ijeu kasalamĕtan teh. 'Karana
oerang Jĕroesalem, djeung kapala-kapa-
lana, [p] bawaning teu nganjarahokeun ka
Jesoes, datang ka ngaboektikeun pilahir
para nabi, noe diadji oenggal-oenggal
sabat, lantaran ngahoekoeman andjeun-
28 na. 'Sangkilang [q] teu manggih sabab noe
matak pimaoteun, keukeuh bae noenoe-
hoen ka Pilatoes, soepaja andjeunna di-
29 paehan. 'Dĕmi geus ngalampahkeun [r]
sakabehna noe dioengĕlkeun dina Kitab
hal pĕrkara andjeunna, tidinja ditoe-
roenkeun tina kai, sarta diëbogkeun
30 dina koeboeran. 'Tatapi [s] andjeunna koe

Allah ditanghikeun deui ti noe maraot.
31 'Djeung [t] sababaraha poë lilana nem-
bongan ka sadajana noe geus ngiring an-
djeunna angkat ti Galilea ka Jĕroesa-
lem; nja eta noe ajeuna saksina ka
32 djalma-djalma. 'Sarta kaoela pada ngoe-
warkeun ka maraneh pĕrdjangdjian
[u] noe dipasihkeun ka para karoehoen,
jen koe Allah geus diboektikeun ka
oerang, anoe djadi toeroenanana, tina
33 lantaran ngajakeun Jesoes. 'Sapĕrti noe
dioengĕlkeun dina djaboer noe kadoewa:
[v] Maneh teh poetra kami; nja poë ijeu
34 maneh koe kami dijoegakeun. 'Sarta ari
nanghikeunana ti noe maraot, [w] moal
pisan keuna koe boeroek-oetjoetan, eta
koe Allah geus diandikakeun kijeu: [x] Ka-
mi teh ka maraneh rek maparin kanoe-
grahan Dawoed noe satoehoena teja.
35 'Anoe matak dina djaboer noe sedjen
dilahirkeun kijeu: [y] Andjeun teh moal
tega Kasoetji andjeun kasorang boeroek-
36 oetjoetan. 'Karana Dawoed, ari geus
ngawoelaän pangĕrsakeun Allah keur
djaman andjeunna, ladjĕng bae [z] koelĕm,
dirijoengkeun djeung karoehoenna, geus
poegoeh kasorang boeroek-oetjoetan;
37 'tatapi eta mah, noe koe Allah ditanghi-
keun teja, hanteu koengsi njorang boe-
38 roek-oetjoetan. 'Koe sabab kitoe, eh doe-
loer-doeloer! koedoe kanjahokeun koe
maraneh, [aa] jen koe lantaran Jesoes teja
ka maraneh dioewarkeun dihampoera
39 dosa-dosa; 'sarta [bb] koe lantaran an-
djeunna, oenggal-oenggal djalma noe
pĕrtjaja, pada didamĕl bĕnĕr ti sanis-
kara bae, noe teu beunang dibĕnĕrkeun
40 diri maraneh koe toret Moesa. 'Koe
sabab eta, masing ijatna, soepaja ma-
raneh oelah kataradjang koe noe dila-
hirkeun [cc] dina kitab para nabi kijeu teja:
41 'Eh, noe ngarewa! geura tarendjokeun,
bari hareran, seug toeloej euweuh; ka-
rana kami ngadamĕl hidji padamĕlan
keur djaman maraneh; nja eta hidji pa-
damĕlan anoe moal dipĕrtjaja koe ma-
raneh, samangsa aja noe njaritakeun.

*a* p. 12 : 17. *b* Jĕh. 20 : 5. *c* 2 Moesa 14 : 8. *d* 4 Moesa 14 : 34; 5 Moesa 1 : 31; Djab. 77 : 21. *e* 5 Moesa 7 : 1. *f* Jos. 14 : 2. *g* Hak. 2 : 16. *h* 1 Sam. 3 : 20; 7 : 5. *i* 1 Sam. 8 : 5; 9 : 1. *j* 1 Sam. 16 : 1. *k* 1 Sam. 13 : 14; Djab. 89 : 21. *l* Roem 1 : 3. *m* p. 19 : 4. *n* Mat. 3 : 11; Joh. 1 : 20. *o* p. 10 : 36. *p* Joh. 16 : 3. *q* Mat. 27 : 22, 23. *r* Loek. 18 : 31. *s* p. 3 : 15. *t* p. 1 : 3. *u* p. 26 : 22. *v* Djab. 2 : 7. *w* p. 2 : 27. *x* Jĕs. 55 : 3. *y* Djab. 16 : 10. *z* 1 Radj. 2 : 10. *aa* Loek. 24 : 47. *bb* Roem 3 : 20; 5 : 1. *cc* Hab. 1 : 5.

42 Sanggeus oerang Jahoedi boedal ti
masigit, seug oerang kapir pada noenoe-
hoen, moegi dina tĕpoeng sabat diwoe-
43 roek hal lahiran kitoe teja. 'Ari geus
boebar ti masigit, oerang Jahoedi djeung
djalma ibadah noe geus asoep Jahoedi,
loba noe noetoerkeun ka Paoeloes djeung
Barnabas; ladjĕng pada ngawoeroek ka
dinja, sarta dipepelingan [a] koedoe masing
tĕtĕp kana sih-koernija Allah. *a* p. 14 : 22.
44 Geus kitoe dina tĕpoeng sabat meh
sanagara koempoel, sĕdja ngadarenge-
45 keun pangandika Allah. 'Tatapi barang
oerang Jahoedi narendjo eta djalma-
djalma, toeloej liwat saking nja darĕng-
ki, sarta [a] madoean bae ka sakoer noe
dilahirkeun koe Paoeloes, nja madoean
46 djeung ngagogoreng.'Ari Paoeloes djeung
Barnabas ladjĕng ngalahir sarta laloe-
deung, kijeu: [b] Wadjib njatoerkeun pa-
ngandika Allah nja ka maraneh heula;
tatapi sapedah koe maraneh dikepes-
keun, bari boga pikir [c] diri maneh teu
oetama kana hiroep noe langgĕng mah,
masing njaho, [d] ajeuna kaoela rek njang-
47 hareup ka oerang kapir bae. 'Karana
Pangeran geus nimbalan ka kaoela kijeu:
[e] Maneh koe kami geus ditangtoekeun
baris pitjahajaeun oerang kapir, soepaja
maneh matak salamĕt nĕpi ka toeng-
48 toeng boemi. 'Barang kadenge koe oe-
rang kapir, toeloej pada boengah, djeung
maroedji ka pangandika Goesti; sarta
djadi pĕrtjaja sarejana noe geus dipasti-
49 keun kana hiroep noe langgĕng. 'Ari
pangandika Goesti datang ka kaoetara-
50 keun di sakoeriling tanah eta. 'Tatapi
[f] oerang Jahoedi pada ngangsonan ka
istri-istri noe ibadah sarta kaädjenan,
djeung ka para menak nagara, ngaja-
ngajakeun panganijaja ka Paoeloes
djeung Barnabas; seug toeloej ditoen-
doeng ka loewar ti wĕwĕngkĕran naga-
51 ra.'Dĕmi rasoel teh [g] pada ngekedjekkeun
ngĕrĕs ti dampalna ka eta djalma-djalma;
geus kitoe angkat ka nagara Ikonioem.
52 'Ari moerid-moerid pada djadi pinoeh
koe kaboengahan sarta koe Roh Soetji.

*a* 1 Tes. 2 : 16. *b* Mat. 10 : 6; p. 3 : 26. *c* Mat. 22 : 2—8. *d* p. 28 : 28. *e* Jĕs. 49 : 6. *f* p. 14 : 2; 17 : 5. *g* Mat. 10 : 14; p. 18 : 6.

## PASAL 14.

Ari geus kitoe, di Ikonioem Paoeloes
djeung Barnabas barĕng angkat ka

masigit oerang Jahoedi, ladjĕng nga-
woeroek, [a] moenggah loba katjida djal-
ma noe datang ka pĕrtjaja, aja oerang
2 Jahoedi, aja oerang Joenani. 'Tatapi [b]
oerang Jahoedi noe mantangoel nga-
rangsonan ka oerang kapir, dipapanas
3 hatena ka doeloer-doeloer. 'Ari tjalikna
di dinja lila katjida, sarta pada nga-
woeroek loedeung pisan koe bĕrkah
Goesti, anoe ngajaktoskeun kana lahiran
sih-koernijana, sarta maparin [c] soepaja
didamĕl warna-warna tanda djeung moe-
djidjat koe panangan doewa rasoel teja.
4 'Dĕmi sakabehna djalma oerang nagara
eta pabĕngkah; noe sawareh noeroet
ka oerang Jahoedi, noe sawareh deui
5 noeroet ka rasoel. 'Tidinja datang ka
roesoeh oerang kapir sarta oerang Ja-
hoedi djeung kapala-kapalana, [d] pada
dek mĕrgasa ka rasoel sarta dek ma-
6 ledogan koe batoe. 'Barang geus kaoe-
ninga koe rasoel, ladjĕng [e] kalaboer ka
tanah Likaoni, angkatna ka nagara Lis-
tra djeung Derba sarta pasisianana;
7 'ladjĕng pada ngoewarkeun Indjil di
dinja. *a* p. 11 : 20, 21. *b* p. 13 : 45, 50. *c* p. 19 : 11;
Ibr. 2 : 4. *d* 2 Tim. 3 : 11. *e* Mat. 10 : 23; p. 8 : 1.

8 Ari di nagara Listra aja hidji djalma
dijoek leuleus soekoena, [a] ngempor bawa
ngadjadi; saoemoer tatjan pisan leum-
9 pang. 'Eta djalma ngadenge piwoeroek
Paoeloes. Ladjĕng koe Paoeloes diteu-
teup; ana katingali jen boga kapĕrtjaja-
10 an bakal ditjageurkeun,' toeloej ngalahir,
bĕdas gĕntrana: Maneh geura nangtoeng
masing bĕnĕr! Neut eta teh ngoredjat,
11 toeloej leuleumpangan. 'Barang katen-
djo koe djalma-djalma noe didamĕl koe
Paoeloes, pada ngagĕdĕr sowarana; ari
omongna koe basa Likaoni kijeu: [b] Ba-
tara pada njaroewakeun andjeun djeung
12 manoesa, loengsoer ka oerang. 'Ari Bar-
nabas disĕboetkeun Joepiter; dĕmi Pa-
oeloes disĕboetkeun Merkoerioes, sabab
13 nja andjeunna noe sok ngalahir. 'Geus
kitoe panghoeloe Joepiter, noe masigitna
aja di hareupeun nagara, datang mawa
sapi djeung golongan mangle ka lawang
nagara, dek koerban reudjeung djalma-
14 djalma. 'Ari kadangoe koe rasoel, nja
eta Barnabas djeung Paoeloes, seug [c]
pada njoĕhkeun panganggona; toeloej
moeroe moeloeboes ka djalma-djalma
15 teh, bari ngagĕro, 'kijeu lahirna: Eh,
djalma-djalma! dek naon maraneh mi-
gawe kitoe? [d] kaoela ge manoesa, sa-
sama dadamĕlan djeung maraneh, sarta
mamatahan ka maraneh koedoe maloen-
doer tina hal ijeu noe teu poegoeh, tobat
ka Allah anoe hiroep, [e] noe ngadamĕl
langit djeung boemi djeung laoet, sarta
16 saeusina kabeh. 'Ari Allah teh djaman
ka toekang mah [f] ngantĕpan sakabeh
oerang kapir pada noeroetkeun djalan
17 sakarĕp-sakarĕpna bae. 'Sanadjan kitoe
ge [g] teu boeroeng ngajakinkeun andjeun,
midamĕl kasaean, ti langit maparin hoe-
djan djeung oesoem boeboewahan, njoe-
koepan kadaharan, sarta ngaboengah-
18 keun hate oerang. 'Dilahiran kitoe teh,
seuseut-seuat bisa mĕgatan ka eta djal-
ma-djalma, soepaja teu toeloes ngoer-
banan ka arandjeunna. *a* p. 3 : 2. *b* p. 28 : 6.
*c* Mat. 26 : 65. *d* p. 10 : 26. *e* p. 4 : 24. *f* Djab. 81 : 13.
*g* Roem 1 : 19.

19 Dĕmi geus kitoe aja noe daratang ka
dinja oerang Jahoedi ti Antioki djeung
ti Ikonioem; toeloej ngagĕndaman ka
djalma-djalma, seug [a] pada maledogan
Paoeloes koe batoe, djeung digoegoesoer
ka loewar ti nagara, panjanana geus
20 maot. 'Tatapi ari geus dirijoeng koe moe-
rid-moerid, andjeunna tanghi, ladjĕng
lĕbĕt ka djĕro nagara. Ari isoekna djeung
21 Barnabas angkat ka Derba. 'Dĕmi geus
ngoewarkeun Indjil ka nagara eta, sarta
geus ngadamĕl moerid reja pisan, toe-
loej maroelih deui ka Listra djeung Iko-
22 nioem djeung Antioki. 'Di dinja ngoe-
watkeun hate moerid-moerid, sarta me-
pelingan [b] koedoe masing tĕtĕp dina
kapĕrtjajaän; djeung deui lahirna: [c] Oe-
rang piasoepeun kana karadjaän Allah
teh nja koedoe loba njorang kasoekĕran.
23 'Sanggeusna dipangmilihkeun kokolot
di oenggal-oenggal garedja, [d] toeloej nĕ-
nĕda djeung poewasa, sarta pada diti-
tipkeun ka Goesti, anoe dipĕrtjaja koe
24 moerid-moerid teh. 'Geus kitoe arangkat
nĕroes tanah Pisidi, toeloej dongkap [e]
25 ka tanah Pampili. 'Ari geus njaoerkeun
pangandika di nagara Perga, ladjĕng
26 angkat ka nagara Atalia. 'Ti dinja toeng-
gang kapal ka Antioki, [f] ĕnggon aran-
djeunna bareto disanggakeun kana sih-
koernija Allah, soepaja ngalampahkeun
padamĕlan anoe geus anggeus ajeuna.
27 'Sasoempingna ka dinja ngoempoelkeun

garedja; toeloej pada njarijoskeun saniskara, noe koe Allah geus didamĕl lantaran arandjeunna, kitoe deui pikeun oerang kapir geus diboekakeun panto
28 kapĕrtjajaän. 'Sarta ladjĕng tjaralik di dinja [g] lila pisan sasarĕngan djeung moerid-moerid.

*a* 2 Kor. 11 : 25; 2 Tim. 3 : 11. *b* p. 11 : 23. *c* Roem 8 : 17; 1 Tes. 3 : 3; 2 Tim. 3 : 12. *d* p. 13 : 3; 1 Tim. 4 : 14. *e* p. 13 : 13, 14. *f* p. 13 : 1. *g* p. 11 : 26.

## PASAL 15.

Ari geus kitoe aja noe daratang ti Joedea, magahan ka doeloer-doeloer kijeu: [a] Lamoen maraneh hanteu disoenatan noeroetkeun adat nabi Moesa
2 mah, moal bisa salamĕt. 'Ana dilawan sarta dipadoean eta teh koe [b] Paoeloes djeung Barnabas lain leuleutikan, toeloej koe doeloer-doeloer ditangtoekeun Paoeloes djeung Barnabas sarta batoer sawareh moedoe arangkat ka Jĕroesalem, ka para rasoel djeung para kokolot,
3 naroskeun eta pĕrkara. 'Tidinja [c] didjadjapkeun koe garedja; ari angkatna djalan ka tanah Poeniki djeung Samaria, bari njarijoskeun pĕrtobatna oerang kapir, matak njoekakeun katjida ka sadaja
4 doeloer-doeloer. 'Ari geus saroemping ka Jĕroesalem, dibagejakeun koe garedja, djeung koe para rasoel sarta para kokolot; ladjĕng mopojankeun saniskara, noe koe Allah geus didamĕl lantaran
5 andjeunna. 'Seug narangtoeng sawareh djalma madhab parisi, noe geus asoep pĕrtjaja; sarta ngomong, kijeu pokna: Eta djalma koedoe disoenatan, sarta dititah ngalampahkeun toret Moesa.

*a* Gal. 5 : 2. *b* p. 11 : 30. *c* p. 17 : 15.

6 Geus kitoe para rasoel djeung para kokolot toeloej gĕmpoengan, ngarĕm-
7 pagkeun eta pĕrkara. 'Sanggeusna papadoean rosa, ladjĕng Petroes ngadĕg, sarta ngalahir ka batoer-batoer kijeu: Eh, saderek-saderek! sampejan geus pada oeninga, jen [a] ti babareto kaoela noe koe Allah dikĕrsakeun ti lĕbah sampejan, soepaja oerang kapir ngadengekeun lahiran Indjil sarta pĕrtjaja tina lanta-
8 ran biwir kaoela. 'Ari Allah, [b] noe langkoeng oeninga ka hate manoesa, geus maparin pĕrtelaän ka oerang kapir teh, nja pada dipasihan Roh Soetji, koemaha
9 tjara ka oerang. 'Sarta [c] hanteu pisan dibedakeun diri oerang djeung eta, dibĕrĕsihkeun hatena koe kapĕrtjajaän.
10 'Naha ajeuna rek ngadodja ka Allah, [d] neundeun pasangan kana poendoek moerid, anoe teu kabawa koe karoehoen
11 sarta koe diri oerang? 'Ari oerang teh pĕrtjaja disalamĕtkeun [e] nja koe sihkoernija Goesti Jesoes Kristoes, saroewa keneh djeung eta.

*a* p. 10 : 19, 20; 11 : 18. *b* Jĕr. 17 : 10. *c* p. 10 : 15. *d* Gal. 5 : 1. *e* Ep. 2 : 8.

12 Geus kitoe sakabehna djalma repeh; toeloej pada ngadengekeun Barnabas djeung Saoeloes njarijoskeun sadajana tanda djeung moedjidjat araheng, anoe koe Allah geus didamĕl di lĕbah oerang kapir koe lantaran arandjeunna.
13 Ari geus toetoep tjatjarijos, seug Jakoboes noemboe saoer, kijeu lahirna: Eh, saderek-saderek! reungeukeun kaoe-
14 la: 'Simon tadi njarijoskeun, Allah ngalajad ka oerang kapir barangmimiti, kĕrsa njandak ti lĕbah dinja pioemateun
15 bade padjĕnĕnganana. 'Katĕroesan koe pilahir para nabi; sapĕrti noe dioengĕl-
16 keun [a] kijeu teja: 'Sanggeusing kitoe kami rek soemping deui, sarta ngadĕgkeun deui balandongan Dawoed anoe boekrak-bakrek; ari noe roeksak rek
17 diomean, nja rek didjĕlĕgkeun deui; 'soepaja sakarina djalma pada nejangan Pangeran, kitoe deui sakabeh oerang kapir, noe katĕlah koe djĕnĕngan kami, lahiran Pangeran, noe ngadamĕl eta pĕr-
18 kara. 'Allah ti samemeh aja doenya langkoeng oeninga ka saniskara pada-
19 mĕlanana. 'Koe sabab eta, pirĕmpoeg kaoela, ari noe tobat ka Allah ti lĕbah oerang kapir, oelah diriweuh-riweuh;
20 'ngan koedoe disoeratan, sina njĕgah ka [b] barang noe kanadjisan koe brahala, djeung kana [c] lampah djinah, kitoe deui ka [d] sato noe paeh bangkar, sarta ka
21 [e] gĕtih. 'Karana Moesa ti baheulana di oenggal-oenggal nagara aja noe ngawoeroekkeun inja, sarta [f] saban-saban poë sabat diadji di sagala masigit.

*a* Am. 9 : 11. *b* 1 Kor. 8 : 1; 10 : 20. *c* 1 Kor. 10 : 8; 1 Tes. 4 : 3. *d* 3 Moesa 17 : 15. *e* 3 Moesa 17 : 12. *f* p. 13 : 15.

22 Tidinja para rasoel, para kokolot djeung sagaredja kabeh pada rĕmpag, milih djalma ti pada batoer, arek dipiwarang reudjeung Paoeloes djeung Barnabas ka Antioki; ari noe dipilih Joedas noe katĕlah Barsabas, djeung [a] Silas;

pada djadi imam di lĕbah doeloer-doe-
23 loer. 'Ladjĕng diselehan sĕrat, kijeu oe-
nina: Para rasoel djeung para kokolot
sarta sadajana doeloer-doeloer ngatoer-
keun salam-doea ka doeloer-doeloer noe
tadina oerang kapir, aja di nagara An-
tioki, sarta di tanah Sam, djeung di
24 tanah Kilikia. 'Sarehna kaoela geus pada
ngadenge bedja, jen aja djalma baridjil
ti dijeu, [b] noe ngabingbangkeun ka ma-
raneh koe pamagahanana, sarta nga-
loewak-lejokkeun ka pikir maraneh,
omongna maraneh koedoe disoenatan
sarta ngalampahkeun toret, padahal eta
djalma teu pisan diparentah kitoe koe
25 kaoela: 'anoe matak kaoela sadaja, keur
koempoel sarta sapikir, pada rĕmpoeg
milih djalma, dititah ka maraneh reu-
djeung Barnabas djeung Paoeloes, ka-
26 asih kaoela, 'nja eta teh djalma [c] noe
geus njĕrahkeun njawana pikeun djĕ-
nĕngan Jesoes Kristoes, Goesti oerang.
27 'Ari noe dititah koe kaoela teh, nja eta
Joedas djeung Silas; eta bakal pada
nĕroeskeun koe kasaoeran sakoemaha
28 tjara ijeu bae. 'Karana ari pangĕrsa Roh
Soetji, sarta katĕroesan koe kaoela sa-
daja, maraneh teh moal diriridoean, soe-
29 paja ijeu bae pĕrkara noe pĕrloe: 'koe-
doe [d] njĕgah ka barang noe dibaktikeun
ka brahala, djeung ka gĕtih, kitoe deui
ka sato noe paeh bangkar, sarta kana
lampah djinah. Lamoen maraneh njing-
kahan noe kitoe, bĕnĕr pisan. Salam ta-
lim. *a* p. 17 : 10. *b* Gal. 1 : 7. *c* p. 13 : 50; 14 : 19.
*d* p. 15 : 20.

30 Dĕmi eta, sanggeusna didjoeroeng-
keun, toeloej bae saroemping ka An-
tioki; seug ngoempoelkeun sakabeh doe-
loer-doeloer, sarta njelehkeun sĕrat teja.
31 'Sanggeus diwatja, baroengahan koe
32 panglilipoerna. 'Ari Joedas djeung Silas
teja kaäsoep nabi keneh, pada mepeli-
ngan ka doeloer-doeloer, reja pisan ka-
33 saoeranana, sarta ngoewatkeun. 'Barang
geus rada lila tjaralikna di dinja, toe-
loej koe doeloer-doeloer didjoeroeng deui
ka para rasoel, sarta didoakeun sing
34 salamĕt. 'Tatapi Silas mah manahna
35 rek tĕtĕp bae di dinja. 'Ari Paoeloes
djeung Barnabas tjaralik di Antioki,
pada ngawoeroek sarta ngoewarkeun
pangandika Goesti, djeung reja deui
djalma salijan ti eta.

36 Geus sababaraha poë, ladjĕng Paoe-
loes ngalahir ka Barnabas: Mangga oe-
rang malikan deui, nejang doeloer-doe-
loer di oenggal nagara, oeroet oerang
ngoewarkeun pangandika Goesti, keur
37 koemaha ajeuna. 'Ari pirĕmpag Barnabas
koedoe njandak [a] Johannes, noe katĕlah
38 Markoes teja. 'Tatapi manah Paoeloes,
bĕnĕrna oelah njandak eta, [b] noe bareto
njingkir ti arandjeunna ti watĕs Pampili,
hanteu koengsi miloe kana padamĕlan.
39 'Toeloej datang ka patjengkadan, anoe
matak djadi papisah; geus kitoe Bar-
nabas njandak Markoes, ladjĕng toeng-
40 gang kapal ka Kiproes. 'Ari Paoeloes
milih Silas; sanggeusna koe doeloer-
doeloer [c] disanggakeun kana sih-koernija
41 Allah, ladjĕng angkat. 'Tidinja ngidĕran
tanah Sam djeung Kilikia, ngoewatkeun
sadajana garedja. *a* p. 12 : 12, 25; 13 : 5;
Kol. 4 : 10. *b* p. 13 : 13. *c* p. 14 : 26.

## PASAL 16.

Ladjĕng soemping ka [a] nagara Derba
djeung Listra. Di dinja aja hidji moe-
rid, [b] ngaranna Timoteoes, iboena oe-
rang Jahoedi noe pĕrtjaja, dĕmi ramana
2 oerang Joenani. 'Ari Timoteoes teh di-
poedji koe doeloer-doeloer anoe aja di
3 Listra djeung Ikonioem. 'Eta koe Paoe-
loes dikĕrsakeun sina miloe angkat-
angkatan; [c] ladjĕng ditjandak sarta di-
soenatan tina sabab oerang Jahoedi, anoe
aja di nagara eta; karana pada njaho-
4 eun, jen ramana oerang Joenani.'Mangsa
ngidĕran sakabeh nagara, pada njeleh-
keun [d] oendang-oendang, noe ditangtoe-
keun koe para rasoel djeung para ko-
5 kolot di Jĕroesalem teja. 'Ari sadajana
garedja pada dipageuhkeun dina kapĕr-
tjajaän, sarta [e] saban-saban poë beuki
nambahan bilanganana.
*a* p. 14 : 6. *b* 2 Tim. 1 : 5. *c* 1 Kor. 9 : 20; Gal. 2 : 3.
*d* p. 15 : 23. *e* p. 2 : 47.

6 Sanggeus ngidĕran tanah Prigia djeung
Galata, ana dek ngalahirkeun pangan-
dika di tanah Asia, dipĕgatan koe Roh
7 Soetji. 'Mangsa dongkap ka tanah Misia,
sĕdjana rek angkat ka tanah Bitini,
8 dĕmi koe Roh hanteu kaidinan. 'Toeloej
bae ngaliwatan Misia, ana soemping ka
9 [a] nagara Troas. 'Geus kitoe wantji peu-
ting Paoeloes ningali [b] tetendjoan; aja
hidji djalma, oerang Makĕdoni, nang-

toeng sarta panoenoehoen ka Paoeloes,
kijeu pihatoerna: Moegi meuntas ka
Makĕdoni, noeloengan koering sadaja!
10 'Sanggeus andjeunna ningali tetendjoan
teh, harita keneh kaoela pada nejangan
keur pimijangeun ka tanah Makĕdoni,
sabab ditangtoekeunana koe kaoela sa-
daja, dipiwarang koe Goesti, soepaja
ngoewarkeun Indjil ka oerang dinja.

*a* 2 Kor. 2 : 12. *b* p. 9 : 12; 18 : 9.

11 Toeloej lajar ti Troas, mĕnĕran pisan
ka poelo Samotraki; sanggeus dongkap,
12 isoekna toeloej ka nagara Neapolis.'Bral
deui ti dinja ka Pilipi, nja eta nagara
noe pangheulana di tanah Makĕdoni sa-
beulah ti dijeu, asalna oerang Roem noe
ngababakan. Dĕmi geus dongkap, toe-
loej pada tjalik di dinja meunang saba-
13 baraha poë. 'Ari di poë sabat kaoela
pada bidjil ti nagara, toeloej ka sisi tjai;
di dinja djalma bijasana sĕmbahijang;
geus kitoe darijoek, sarta sasaoeran ka
14 awewe noe keur karoempoel. 'Aja hidji
awewe ngaran Lidia, toekang dagang
barang woengoe, asalna ti nagara Ti-
atira, sarta ibadah ka Allah; eta nga-
dengekeun, ari hatena koe Goesti di-
boekakeun, sina ngarĕgĕpkeun ka sakoer
15 noe dilahirkeun koe Paoeloes. 'Sang-
geusna dibanjoean djeung saeusi-imahna,
toeloej noenoehoen, kijeu pokna: Ma-
nawi dimanah koe arandjeun, jen sim-
koering pĕrtjaja ka Goesti, moegi tja-
ralik sarĕng tĕtĕp ngandjrĕk di rorom-
pok simkoering. Sarta eta teh maksa
16 bae ka kaoela. 'Ari geus kitoe, hidji
mangsa kaoela pada leumpang ka ĕng-
gon sĕmbahijang teja, prok papanggih
djeung hidji boedjang awewe, anoe ka-
soeroepan soekma noedjoem, sarta [a]
ngoentoengkeun gĕde katjida ka doe-
noenganana, lantaran tina noedjoem.
17 'Awewe teh seug noetoerkeun ka Pa-
oeloes djeung ka kaoela, bari gĕgĕroan,
kijeu pokna: Ijeu djalma teh abdi Allah
noe langkoeng agoeng, sarta pada ngoe-
warkeun djalan kasalamĕtan ka oerang!
18 'Kitoe bae kalakoeanana sababaraha poë
lilana. Dĕmi Paoeloes djengkeleun, toe-
loej malik, bari ngalahir ka soekma teh:
Kami nitah ka maneh koe djĕnĕngan
Jesoes Kristoes, maneh geura bidjil ti
eta awewe! [b] Seug bidjil waktoe harita
keneh.

*a* p. 19 : 24. *b* Mark. 16 : 17.

19 Barang katangen koe doenoenganana,
jen geus leungit pangarĕp-ngarĕpna ka-
oentoengan teh, toeloej bae njarĕkĕl ka
Paoeloes djeung [a] Silas, disered ka pa-
sar, ka hareupeun noe pada kawasa.
20 'Dĕmi geus dideuheuskeun ka para ka-
pala, toeloej aroendjoekan kijeu: [b] Ijeu
djalma, oerang Jahoedi, pada ngaroe-
21 soehkeun di nagara; 'sarta mamagah-
keun adat noe teu pĕrnah ditarima koe
koering, soemawonna ditoeroet, da koe-
22 ring mah bangsa Roem. 'Ari djalma-
djalma ragĕm pada poporongos ka Pa-
oeloes djeung Silas; tidinja koe para
kapala dirangsadan panganggona, sarta
23 miwarangan [c] koedoe dirangket. 'Sang-
geusna pada dirangket sababaraha kali,
toeloej diaboeskeun ka pangberokan,
bari miwarangan ka sipir, jen eta koe-
24 doe didjaga sing hade-hade. 'Sabab geus
meunang parentah kitoe, toeloej koe
sipir teh diaboeskeun ka pangkeng pang-
djĕrona, sarta soekoena dibarĕlok pa-
25 geuh pisan. 'Dĕmi wantji tĕngah peuting
Paoeloes djeung Silas [d] nĕnĕda sarta
maroedji ka Allah; ari sakitan pada
26 ngadengekeun. 'Ngadak-ngadak aja lini
gĕde, moenggah padĕmen pangberokan
datang ka inggeung; seug [e] panto ka-
beh maroeka, sarta barogod sakabeh
27 djalma aloedar. 'Barang sipir geus nja-
ring, sarta nendjo panto pangberokan
marolongo, pek matĕk pĕdang, karĕpna
dek maehan maneh, panjanana sakitan
28 geus pada kalaboer. 'Dĕmi Paoeloes seug
ngagĕro sarta bĕdas sowarana, kijeu la-
hirna: Oelah waka njilakakeun diri so-
rangan; karana kaoela pada aja di dijeu
29 sakabeh. 'Tidinja menta damar, nga-
geuwat moeroe ka djĕro, sarta bari nga-
degdeg; brĕk toeloej mĕndĕk ka pajoe-
30 neun Paoeloes djeung Silas. 'Geus kitoe
dibawa ka loewar, bari oendjoekan:
Noen djoeragan! [f] koemaha pilampaheun
31 simkoering, soepaja djadi salamĕt? 'La-
hiranana: [g] Koedoe pĕrtjaja ka Goesti
Jesoes Kristoes, tangtoe maneh salamĕt,
32 nja maneh djeung saeusi-imah. 'Ladjĕng
ngawoeroekkeun pangandika Goesti ka
sipir teh, sarta ka sakabeh noe aja di
33 boemina. 'Dina waktoe peutingan harita
keneh pada dibawa koe sipir, ari tje-
dana dirangket teja seug dikoembah;
tidinja dibanjoean djeung sakabeh ahlina.

34 'Geus kitoe pada dibantoen ka boe-
mina, sarta dihatoeranan soesoegoeh,
bari boengaheun tina sabab geus djadi
pĕrtjaja ka Allah [h] djeung saeusi-boe-
mina. *a* p. 15:40. *b* p. 17:6. *c* 2 Kor. 11:25;
1 Tes. 2:2. *d* p. 4:31. *e* p. 5:19; 12:7, 10.
*f* p. 2:37; 9:6. *g* Mark. 16:16; Joh. 3:16;
p. 11:14. *h* p. 18:8.

35 Ari geus braj beurang, para kapala
miwarangan goelang-goelang, kijeu pa-
rentahna: Eta djalma teja geura leu-
36 paskeun bae! 'Tidinja parentah teh koe
sipir dioeningakeun ka Paoeloes, pokna:
Para kapala miwarangan, timbalanana
andjeun koedoe pada dileupaskeun; koe
pĕrkawis eta ajeuna ka loewar bae, soe-
mangga geura angkat, sarĕng moegi
37 sing salamĕt! 'Dĕmi lahiran Paoeloes
ka darinja: Kaoela noe pada kaäsoep
[a] oerang Roem, koe eta teh dirangket
di noe negla, hanteu make dipariksa
heula, seug toeloej diaboeskeun ka pang-
berokan; ari ajeuna, naha dek dika-loe-
warkeun ririkipan? Oelah kitoe; koedoe
ka darijeu koe andjeun, sarta nganteur-
38 keun kaoela ka loewar. 'Toeloej goe-
lang-goelang ngoeningakeun eta lahiran
ka para kapala; seug sarijeuneun, sabab
ngareungeu jen eta teh oerang Roem.
39 'Geus kitoe saroemping sarta nĕda ma-
loem ka Paoeloes djeung Silas, bari toe-
loej dianteurkeun ka loewar; [b] ari pa-
noenoehoenna moegi arangkat bidjil ti
40 nagara. 'Dĕmi geus ka loewar ti pang-
berokan, ladjĕng sindang ka imah Lidia.
Sanggeusna patĕpang djeung doeloer-
doeloer, sarta ngalilipoer, toeloej bae
arangkat. *a* p. 22:25, 28. *b* Mat. 8:34.

## PASAL 17.

Ari geus njorang ka nagara Ampipolis
djeung Apolonia, toeloej saroemping
ka [a] nagara Tesalonika; di dinja aja
2 masigit oerang Jahoedi. 'Ladjĕng Pa-
oeloes tjalik ka eta teh, [b] koemaha adat-
bijasana, sarta meunang tiloe sabat mi-
3 saoerkeun oenina Kitab ka darinja; 'di-
boekakeun, sarta bari netelakeun jen
Kristoes teh misti njandang sangsara,
kitoe deui tanghi ti noe maraot; djeung
deui saoerna, [c] ari Jesoes, noe koe ka-
oela dioewarkeun ka maraneh teh, nja
4 eta Kristoes teja. 'Tidinja eta teh [d] noe
sawareh pĕrtjaja, sarta ditambahkeun
ka Paoeloes djeung Silas; nja kitoe deui
loba katjida oerang Joenani noe ibadah,
sarta istri-istri toeroenan lain saeutik.
5 'Dĕmi oerang Jahoedi noe mantangoel
teh [e] darĕngki, sarta ngadjakan ka sa-
babaraha djalma goreng noe lĕdag-lĕdig
di pasar, seug sakongkol, toeloej nga-
roesoehkeun di nagara; pada ngaronom
ka imah Jason, karĕpna Paoeloes djeung
Silas dek dibawa ka tĕngah djalma-
6 djalma. 'Tina sabab teu kapanggih, toe-
loej bae Jason sarta doeloer-doeloer
sawareh disesered ka pajoeneun para
kapala nagara, bari sosorowokan: [f] Ijeu
djalma, noe ngaroesoehkeun saälam-doen-
7 ya, ajeuna geus daratang ka dijeu; 'koe
Jason diandjrĕkkeun. Eta sakabehna pa-
da ngalawan ka timbalan praboe, aro-
mongna [g] aja noe sedjen djadi radja, nja
8 eta Jesoes. 'Ari eta teh matak ngagoe-
djroedkeun ka djalma-djalma sarta ka
para kapala nagara noe ngadarenge.
9 'Tatapi ari geus nampa pĕrtanggoengan
Jason djeung batoer-batoerna, toeloej
dileupaskeun bae. *a* 1 Tes. 1:1. *b* p. 18:4.
*c* p. 9:22. *d* p. 28:24. *e* p. 13:45. *f* p. 16:20.
*g* Loek. 23:2.

10 Peuting harita keneh Paoeloes djeung
Silas koe doeloer-doeloer disina angkat
ka nagara Berea. Sanggeusna soemping,
ladjĕng tjaralik ka masigit oerang Ja-
11 hoedi. 'Ari oerang Jahoedi noe di dinja
balageur, lain tjara noe di Tesalonika;
pada nampanan pangandika teh djeung
soeka katjida, bari saban-saban poë [a] ni-
tik-nitik kana Kitab, eta pĕrkara ĕnja-
12 hanteuna. 'Noe matak eta djalma loba
pisan noe datang ka pĕrtjaja; nja kitoe
deui oerang Joenani noe kaädjenan,
13 awewe sarta lalaki, lain saeutik. 'Dĕmi
geus kanjahoan koe oerang Jahoedi di
Tesalonika, jen pangandika Allah ajeuna
koe Paoeloes dioewarkeun deui di Berea,
moeroeboel datang ka dinja, [b] sarta nga-
14 gehgerkeun deui ka djalma-djalma. 'Ta-
tapi Paoeloes koe doeloer-doeloer gan-
tjangna disina angkat, sangkan nga-
djoegdjoeg ka pĕlĕbah laoet; ari Silas
djeung Timoteoes mah tinggaleun di
15 dinja. 'Dĕmi noe ngariring ka Paoeloes
pada ngadjadjapkeun andjeunna dong-
kap ka nagara Aten; sarta sanggeusna
katalatahan ka Silas djeung Timoteoes,
sina geuwat-geuwat njoesoel, toeloej bae
arindit. *a* Joh. 5:39. *b* 1 Tes. 2:14.

16 Mangsa Silas djeung Timoteoes koe
Paoeloes didagoan di Aten, ladjĕng ma-
nahna datang ka panas, koe bawaning
ningali eta nagara sakitoe pinoehna koe
17 brahala. 'Tidinja andjeunna di masigit
mitoetoer ka oerang Jahoedi djeung ka
sakoer noe ibadah; ari di pasar mah
saban-saban poë ka sakoer noe kason-
18 dong bae. 'Sarta aja oelama-oelama, nja
ahli epikoer djeung ahli sĕtoik, papa-
doean djeung Paoeloes. Ari tjarek noe
sawareh: [a] Eta si pangobrolan dek nja-
rita naon? Tjarek noe sawareh deui:
Tajohna ngoewarkeun batara nagara
sedjen. Sabab Paoeloes keur ngoewar-
keun ka darinja hal Jesoes sarta hal
pihoedangeunana djalma noe paraeh.
19 'Toeloej Paoeloes koe djalma teh ditjo-
kot, dibawa ka ĕnggon noe disĕboet
Areopagoes; ari pokna: Koemaha, kaoela
meunang njaraho eta piwoeroek anjar,
20 noe disaoerkeun koe sampejan teh? 'Ka-
rana sampejan ngadatangkeun kana
tjeuli kaoela pĕrkara noe teu loembrah;
koe sabab kitoe kaoela pada panasaran,
21 eta teh koemaha pĕtana. 'Dĕmi oerang
Aten sakabeh, kitoe deui sakoer noe
ngaloembara di dinja, euweuh deui kala-
koeanana ngan ngomongkeun djeung
ngadengekeun pĕrkara alanjar.

*a* 1 Kor. 1 : 23.

22 Geus kitoe Paoeloes toeloej ngadĕg di
tĕngah-tĕngah Areopagoes teja, sarta
ngalahir kijeu: Eh, oerang Aten! kaoela
tĕgĕs pisan maraneh poepoendjoeng teh
23 liwat langkoeng. 'Karana keur oedar-
idĕr di nagara, bari ngilikan ĕnggon pa-
moedjaän maraneh, kaoela manggih hi-
dji altar, anoe aja toelisan kijeu: Ijeu
bade Allah anoe tatjan kanjahoan. Ari
eta noe teu kanjahoan koe maraneh,
tatapi dibakti, nja eta noe koe kaoela
24 dioewarkeun ka maraneh. 'Allah teja,
[a] noe ngadamĕl alam-doenya djeung sa-
eusina kabeh, sababna djoemĕnĕng Pa-
ngeran langit djeung boemi, [b] moal ling-
gih di djĕro gĕdong beunang njijeun koe
25 leungeun; 'sarta moal dilalajanan koe
leungeun djalma, [c] kawas noe aja kakoe-
rang; samalah nja andjeunna pisan noe
maparin ka sadajana hiroep, [d] napas sarta
26 saniskara bae. 'Djeung deui ngadamĕl
sagala bangsa manoesa [e] asalna sagĕtih,
dikĕrsakeun sina ngeusian sadjagat
kabeh, bari [f] dipastikeun pililaeun dja-
man-djamanna, sarta watĕs-watĕs pang-
27 tjitjinganana; 'soepaja pada nejangan
Pangeran, malah-mandar datang ka ka-
rampa sarta kapanggih, halta [g] andjeun-
na hanteu djaoeh ti hidji-hidji diri oe-
28 rang. 'Karana [h] di djĕro andjeunna
oerang teh nja hiroep, nja oesik, nja aja;
sapĕrti noe geus disaoerkeun koe sawa-
reh ahli boedjangga maraneh ge, kijeu
29 teja: Oerang ge djadi tĕdakna. 'Sabab
oerang djadi [i] tĕdak Allah, [j] noe matak
oerang oelah boga pangira, Allah teh
saroepa djeung ĕmas, atawa perak, ata-
wa batoe, anoe beunang ngoekir koe ka-
30 bisaän djeung karadjinan djalma. 'Dĕmi
djaman boeda teh koe Allah dikadjeun-
keun, sarta [k] mangsa ajeuna nimbalan
ka sakabeh djalma di mana-mĕndi, jen
31 koedoe tarobat. 'Noe matak kitoe, pedah
Allah geus nangtoskeun [l] poë, [m] bakal
ngahoekoeman djagat kalawan adilna,
lantaranana hidji manoesa noe geus di-
pastenkeun koe andjeunna; sarta dija-
kinkeun pisan ka sakabeh djalma, koe
nanghikeun eta teh ti noe maraot.

*a* p. 14 : 15. *b* p. 7 : 48. *c* Djab. 50 : 9. *d* Dan. 5 : 23.
*e* 1 Moesa 1 : 27. *f* 5 Moesa 32 : 8. *g* Jĕr. 23 : 23.
*h* Aj. 12 : 10. *i* Jak. 3 : 9. *j* Jĕs. 40 : 18. *k* Loek. 24 : 47.
*l* Jĕs. 13 : 6; Joël 2 : 1. *m* Djab. 9 : 9.

32 Barangna eta djalma ngadarenge hal
hoedangna noe maraot, toeloej noe sa-
wareh mojok; ari noe sawareh deui ngo-
mong: Mĕngke bae kaoela rek ngadenge-
keun deui tjarijos sampejan tina hal
33 kitoe. 'Ana dikitoekeun, ladjĕng Paoe-
loes teh angkat ti pakoempoelan djal-
34 ma-djalma teja. 'Tatapi aja oge djalma
lalaki noe aranoet ka Paoeloes, sarta
datang ka pĕrtjaja; noe kaäsoep kitoe
nja eta Dionisioes, ahli Areopagoes,
djeung hidji istri ngaran Damaris, sarta
noe sedjen djaba ti dinja.

## PASAL 18.

Sanggeusna ti dinja Paoeloes djĕngkar
ti Aten, ladjĕng soemping ka [a] nagara
2 Korinta. 'Geus kitoe mĕndakan hidji
oerang Jahoedi [b] anoe ngaran Akila,
asalna ti Pontoes, anjar keneh datang
ti tanah Itali, djeung Priskila pamadji-
kanana; sabab praboe Klodioes geus mi-
warang, sakabeh oerang Jahoedi koedoe
ka loewar ti Roem. Ladjĕng Paoeloes
3 ngandjang ka eta djalma. 'Tina sabab

sapadamĕlan, toeloej tĕtĕp bae tjalik di
dinja, sarta [c] barangdamĕl; ari padamĕ-
4 lanana toekang njarijeun himah. 'Dĕmi
[d] saban-saban poĕ sabat Paoeloes mi-
woeroek di masigit, malar sina tĕra-
ngeun oerang Jahoedi djeung oerang
Joenani.

*a* 1 Kor. 1 : 2. *b* Roem 16 : 3. *c* p. 20 : 34. *d* p. 17 : 2, 3.

5 Sanggeus [a] Silas djeung Timoteoes
soemping ti Makĕdoni, ladjĕng Paoeloes
kabawakeun koe pangandika, seug mi-
toetoeran ka oerang Jahoedi, [b] jen Je-
6 soes teh nja eta Kristoes.'Tatapi sapedah
pada ngalawan djeung ngagogoreng,
toeloej Paoeloes ngirabkeun panganggo,
bari ngalahir ka darinja: [c] Dosa maraneh
sing malik ka maraneh! kaoela teh bĕrĕ-
sih; ari ka-hareupkeun mah dek ngada-
7 tangan ka oerang kapir bae.'Sanggeusna
angkat ti dinja, ladjĕng soemping ka
boemi hidji djalma ngaran Joestoes, anoe
ngabakti ka Allah; boemina dempet ka
8 masigit. 'Ari [d] Krispoes, kapala masigit,
pĕrtjaja ka Goesti [e] djeung saeusi-boe-
mina; sarta loba pisan oerang Korinta,
anoe ngadengekeun, pada pĕrtjaja, seug
9 toeloej dibanjoean. 'Ladjĕng Goesti nga-
lahir ka Paoeloes ti peuting [f] dina te-
tendjoan: [g] Papatjoewan oelah rek si-
jeun; koedoe ngawoeroek bae, sarta
10 oelah dek repeh; 'karana kami njarĕ-
ngan ka maneh; moal aja noe wani njĕ-
kĕl ka maneh nijat njilakakeun; karana
pioemateun kami loba katjida di nagara
11 ijeu. 'Dĕmi tjalikna di dinja meunang
sataoen gĕnĕp boelan lilana, bari nga-
woeroekkeun pangandika Allah di ma-
ranehanana.

*a* p. 17 : 14, 15. *b* p. 9 : 22. *c* 2 Sam. 1 : 16. *d* 1 Kor. 1 : 14. *e* p. 16 : 34. *f* p. 16 : 9. *g* p. 23 : 11; 1 Kor. 2 : 3.

12 Tatapi keur mangsa Galio djoemĕnĕng
goepĕrnoer di tanah Ahaja, seug oerang
Jahoedi sailon ngamoesoeh ka Paoeloes,
13 sarta dibawa ka pangadilan, 'aromong-
na: Ijeu teh ngawoedjoekan ka djalma-
djalma, sina ngabakti ka Allah beda tina
14 toret. 'Barang Paoeloes rek ĕngah lam-
bĕjna, sĕdĕk Galio ngalahir ka oerang
Jahoedi: Eh, oerang Jahoedi! [a] oepama
aja pĕrkara kasalahan, atawa panggawe
goreng, pantĕs oge kami ngoeroeskeun
15 ka maraneh; 'tatapi lamoen aja patjo-
gregan koe hal piwoeroek, atawa nga-
ran, atawa toret anoe aja di maraneh,
eta koedoe kanjahokeun koe maraneh
sorangan; karana kami mah ĕmboeng
16 moetoes noe kitoe. 'Seug bae ditaroen-
17 doeng ti pangadilan. 'Toeloej sakabeh
oerang Joenani pek njarĕkĕl Sostenes,
kapala masigit, sarta dipeupeuhan di ha-
reupeun pangadilan. Dĕmi koe Galio
hanteu pisan diropeja.

*a* p. 25 : 11.

18 Ari geus lila deui Paoeloes tjalikna di
dinja, ladjĕng sasalaman djeung doeloer-
doeloer, geus kitoe angkat toenggang
kapal ka tanah Sam; sarta Priskila
djeung Akila teja ngiring; dĕmi Paoe-
loes [a] geus diparas sirahna di nagara
Kenkrea, koe sabab kagoengan nadar.
19 'Mangsa geus dongkap ka nagara Epe-
soes, batoerna di dinja ditinggalkeun;
ari andjeunna mah tjalik ka masigit,
20 sarta mitoetoer ka oerang Jahoedi. 'Ana
eta teh pada panoenoehoen, [b] andjeunna
moegi sing lami tjalik teh, koe Paoeloes
21 hanteu karoedjoekan; 'anggoer seug toe-
loej sasalaman djeung maranehanana,
lahirna: Kaoela pĕrloe pisan miloe kana
pesta ijeu noe kahareupan nja di Jĕroe-
salem; tatapi mĕngkena kaoela balik
deui ka maraneh, [c] lamoen diparĕng-
keun koe Allah. Geus kitoe lajar ti Epe-
22 soes. 'Ari geus dongkap ka Kesarea,
ladjĕng angkat ka Jĕroesalem, sarta sa-
salaman djeung garedja; toeloej angkat
23 deui ka Antioki. 'Sanggeus tjalik di dinja
rada lila, toeloej angkat deui, ngidĕr
sarta mapaj-mapaj tanah Galata djeung
Prigia, [d] bari ngoewatkeun sakabeh
24 moerid-moerid.'Aja hidji oerang Jahoedi
soemping ka Epesoes, [e] djĕnĕnganana
Apolos, asal ti nagara Aleksandri; djal-
ma pasehat pisan, sarta bisa katjida ka
25 sagala Kitab. 'Eta teh geus diwoeroek
djalan Goesti; sarta bawaning [f] angkĕr
soekmana, sok njaoerkeun djeung nga-
woeroekkeun pĕrkara Goesti sarta sarĕ-
gĕp, tatapi ngan oeningaeun pangbanjoe
26 Johannes bae. 'Toeloej ngamimitian
ngawoeroek di masigit, bari loedeung
pisan. Sanggeus Akila djeung Priskila
ngadenge, toeloej Apolos dibawa, sarta
ditetelaän [g] djalan Allah sahinasna.
27 'Mangsa Apolos rek angkat ka tanah
Ahaja, doeloer-doeloer pada mamaga-
han, sarta bari njoeratan ka moerid-
moerid, soepaja ngarakoe ka Apolos.
Sanggeus soemping ka dinja, [h] kalang-
koeng nja noeloeng ka sakoer noe geus

28 pĕrtjaja koe lantaran sih-koernija. 'Ka-
rana rosa katjida ngelehkeunana ka
oerang Jahoedi di noe negla, sarta [i]
ngajakinkeun koe lantaran Kitab, jen
Jesoes teh nja eta Kristoes.

*a* p. 21:24. *b* p. 10:48. *c* Jak. 4:15. *d* p. 14:22. *e* 1 Kor. 1:12. *f* Roem 12:11. *g* p. 19:9. *h* 1 Kor. 3:6. *i* p. 17:3.

## PASAL 19.

Dĕmi geus kitoe, keur mangsa [a] Apo-
los aja di Korinta, Paoeloes soemping
ka nagara Epesoes, mantas ngidĕran
tanah beh girang; ladjĕng mĕndakan
2 sababaraha moerid. 'Ari lahirna ka dinja:
[b] Koemaha maraneh geus tampa Roh
Soetji samantas pĕrtjaja? Wangsoela-
nana: Koering mah teu ngoeping-ngoe-
3 ping atjan aja Roh Soetji. 'Lahiranana
ka dinja: Ari maraneh dibanjoean teh
pangbanjoe naon? Wangsoelanana: Soe-
4 moehoen, pangbanjoe Johannes. 'Dĕmi
lahiran Paoeloes: [c] Johannes mah nga-
banjoean soteh pangbanjoe pĕrtobat, ari
lahiranana ka djalma-djalma, koedoe pĕr-
tjaja ka noe rek soemping poengkoe-
reunana, nja eta ka Kristoes Jesoes.
5 'Mangsa geus ngadarenge kitoe, toeloej
eta pada dibanjoean ka padjĕnĕngan
6 Goesti Jesoes. 'Sarta barang koe Paoe-
loes ditaroempangan panangan, [d] seug
disoempingan koe Roh Soetji ka darinja;
toeloej pada ngomong koe basa roepa-
7 roepa, sarta ngawĕdjang. 'Ari rejana noe
kitoe teh kira doewa wĕlas djalma.

*a* 1 Kor. 1:12. *b* p. 8:17. *c* p. 13:24, 25. *d* p. 8:17; 10:44.

8 Ladjĕng Paoeloes asoep ka masigit,
sarta loedeung pisan ngalahirna; tiloe
boelan lilana ngawoeroek, malar dihar-
9 tikeun [a] karadjaän Allah. 'Tatapi mang-
sa noe sawareh neuaskeun hatena, sarta
mantangoel, bari ngagogoreng ka [b]
djalan Goesti di hareupeun djalma-djal-
ma, toeloej Paoeloes njingkah ti mara-
nehanana, bari misahkeun moerid-moe-
rid, sarta saban-saban poë ngawoeroek
di pangwoeroekan hidji djalma noe nga-
10 ran Tiranoes. 'Kitoe lalampahanana
dongkap ka doewa taoen lilana, anoe
matak sakabehna noe tjaritjing di tanah
Asia, nja eta oerang Jahoedi djeung
oerang Joenani, pada ngadenge pangan-
11 dika Goesti Jesoes. 'Sarta [c] Allah nga-
damĕl kamatihan noe teu djamak koe
12 panangan Paoeloes; 'datang ka salĕm-
paj djeung beulitan ti salirana disim-
boetkeun ka noe garĕring; [d] toeloej pa-
njakitna njingkir, sarta sakoer soekma
13 goreng ka loewar. 'Ari oerang Jahoedi
noe sok idĕr-idĕran, toekang noembalan,
noe sawareh wawanianan njĕboetkeun
djĕnĕngan Goesti Jesoes ka noe kaäsoe-
pan soekma goreng, kijeu basana: Kami
noembalan ka maneh koe djĕnĕngan
Jesoes, anoe dioewarkeun koe Paoeloes
14 teja! 'Anoe sok ngalampahkeun kitoe,
nja eta toedjoeh djalma lalaki, anak
panghoeloe agoeng oerang Jahoedi, anoe
15 ngaran Sĕkewa. 'Tatapi soekma goreng
teh ngadjawab, kijeu pokna: Ari Jesoes
kami wawoeh, sarta Paoeloes kami nja-
16 ho; dĕmi maraneh mah naon? 'Tidinja
djalma noe kaäsoepan soekma goreng
teja noebroek ka darinja, sarta datang
ka ngelehkeun, toeloej habĕn dikĕrĕjĕk,
seug laloempatan ti djĕro eta imah, bari
17 ditarandjang djeung raraheut. 'Dĕmi eta
teh kaoetarakeun ka sakabeh oerang
Jahoedi djeung oerang Joenani anoe tji-
tjing di Epesoes, [e] datang ka sarijeuneun
kabeh, sarta djĕnĕngan Goesti Jesoes
18 diagoengkeun. 'Ari noe geus pĕrtjaja loba
noe datang, [f] ngakoekeun djeung ngoen-
19 djoekkeun salakoe-lampahna. 'Loba deui
noe tadina sok milampah petangan,
ngoempoelkeun kitabna, toeloej didoe-
roek sakali, kasaksian koe sarereja; ari
diitoeng hargana, lima laksa wang perak.
20 'Sakitoe rosa [g] ngagĕnganana pangan-
dika Goesti, moenggah dongkap ka nji-
lĕpkeun.

*a* p. 8:12. *b* p. 9:2. *c* p. 14:3. *d* p. 5:15. *e* p. 5:5, 11. *f* Mat. 3:6. *g* p. 6:7.

21 Dĕmi geus kalampahkeun sagala pĕr-
kara noe tadi, Paoeloes teh aja manah,
dimana geus ngadjadjah Makĕdoni djeung
Ahaja, ladjĕng rek angkat ka Jĕroesa-
lem; ari lahirna: Sanggeus kaoela ka
dinja, [a] ka nagara Roem ge rek nejang.
22 'Tidinja miwarangan doewa rentjang ka
Makĕdoni, nja eta Timoteoes djeung
Erastoes; ari andjeunna mah rada lila
keneh tjalikna di Asia.

*a* Roem 1:15.

23 Dina mangsa harita [a] djadi karoesoe-
han lain leuleutikan, tina hal djalan
24 Goesti teja. 'Karana aja hidji kamasan,
ngaran Demetrioes, anoe njijeun mama-
sigitan Diana koe perak, [b] matak ngoen-
toengkeun katjida ka toekang njarijeun.

25 'Tidinja eta djalma koe Demetrioes di-
koempoelkeun, barĕng djeung sakoer
noe boeboeroeh kana pagawean kitoe;
ari omongna: Eh, batoer-batoer! mara-
neh geus pada njaho, oerang meunang
kaoentoengan gĕde teh nja tina patjarian
26 ijeu; 'ari ajeuna katendjo sarta kadenge
koe maraneh, jen eta Paoeloes teja geus
loba katjida beunangna ngawoedjoekan
djeung ngarobahkeun djalma-djalma,
lain di Epesoes woengkoel, samalah meh
di satanah Asia kabeh, omongna [c] moal
ĕnja Allah, anoe beunang njijeun koe
27 leungeun teh. 'Palangsijang ijeu paga-
wean oerang bakal dipikangewa; sama-
lah masigit batara Diana noe agoeng
ditjoemahkeun, sarta datang ka tjam-
bal kaägoengan batara teh, noe dipoen-
djoeng-poendjoeng koe satanah Asia,
28 sarta koe saälam-doenya kabeh. 'Mangsa
ngadarenge kitoe, bangĕt aramběkeu-
nana; toeloej pada raong, kijeu pokna:
Agoeng tĕmĕn Diana, batara oerang
29 Epesoes! 'Tidinja tagiwoer pasĕlĕbroe-
ngan djalma sanagara; seug pada nga-
broel sĕbrat-sĕbroet moro panglaladjoan,
bari ngagoesoer [d] Gajoes djeung Aris-
tarkoes, oerang Makĕdoni, batoer Pa-
30 oeloes di pangnjabaän. 'Ladjĕng Paoe-
loes kĕrsana rek moeroe ka djalma-
djalma teja, tatapi koe moerid-moerid
31 dipĕgatan. 'Djeung deui sababaraha ka-
pala Asia, anoe sosobatan djeung Paoe-
loes, pada ngadjoeroengkeun djalma ka
andjeunna, panoenoehoenna moegi-moe-
32 gi oelah angkat ka panglaladjoan. 'Dĕmi
djalma-djalma teh ngagĕrona ijeu kijeu,
itoe kitoe; wantoe-wantoe koempoelan
teh koesoet, [e] sarta noe loba teu ngar-
tieun sababna noe matak koempoel.
33 'Toeloej pada ngabĕtot Aleksandĕr, sina
madjoe ti pĕlĕbah djalma-djalma, sape-
dah disoeroeng-soeroengkeun koe oerang
Jahoedi. Ari Aleksandĕr teh toeloej [f]
pĕpĕta koe leungeun, karĕpna dek mere
34 katĕrangan ka djalma-djalma. 'Tatapi
barang pada tĕgĕs jen eta teh oerang
Jahoedi, toeloej sakabehna ngagĕdĕr sa-
sora, ngagĕrona antara doewa djam li-
lana, kijeu: Agoeng tĕmĕn Diana, batara
35 oerang Epesoes! 'Sanggeusna mantri sĕ-
rat nagara ngarepehkeun eta djalma-
djalma, toeloej misaoer kijeu: Eh oerang
Epesoes! djalma mana noe teu njaho
teh, jen nagara Epesoes poerah ngariksa
masigit batara Diana noe agoeng, sarta
36 artjana noe ragrag ti langit teja? 'Kapan
eta pĕrkara hanteu beunang dilainkeun;
noe matak maraneh hadena teh koedoe
repeh, oelah milampah noe teu poegoeh.
37 'Karana maraneh geus mawa eta djalma
ka dijeu, teu ngarampog masigit, teu
38 ngagorengkeun ka batara maraneh. 'Koe
sabab eta, oepama Demetrioes sarta noe
sasama pagawean djeung manehanana
aja pipĕrkaraeun ka hidji djalma, kapan
aja poĕna ngahoekoeman, sarta aja goe-
39 pĕrnoer; koedoe silih-dawa. 'Djeung oe-
pama maraneh aja kahajang hal pĕrkara
noe sedjen, eta moedoe dioeroeskeun
40 koe pakoempoelan noe bakoe. 'Karana
oerang teh bisi dikĕlakkeun njijeun ka-
roesoehan, tina ijeu hal noe ajeuna, pe-
dah hanteu aja sabab geusan oerang
nĕrangkeun loewad-lijoed ijeu. Ari geus
njaoer kitoe, seug koempoelan teh disina
boebar.

*a* 2 Kor. 1:8. *b* p. 16:16. *c* p. 17:29. *d* p. 20:4; 27:2. *e* p. 21:34. *f* p. 21:40.

## PASAL 20.

Sanggeusna djĕmpe karoesoehan teja,
Paoeloes njaoer moerid-moerid; tidi-
nja sasalaman, bari ladjĕng angkat, [a]
2 sĕdja ka Makĕdoni. 'Dĕmi geus katatab
satanah eta, sarta geus mepelingan ka
moerid-moerid rosa pisan, toeloej soem-
3 ping ka tanah Joenani.'Sanggeusna tjalik
di dinja tiloe boelan lilana, keur mangsa
dek angkat toenggang kapal ka Sam,
oerang Jahoedi pada masang baja ka
Paoeloes, anoe matak aja manah rek
4 moelih djalan ka Makĕdoni. 'Sarta
aja noe ngabatoeran dongkap ka Asia,
nja eta Sopater, oerang Berea; [b] Aris-
tarkoes djeung Sĕkoendoes, oerang Te-
salonika; kitoe deui Gajoes, oerang Der-
ba, djeung [c] Timoteoes; sarta Tihikoes
5 djeung Tropimoes, oerang Asia. 'Eta
arinditna ti heula, sarta ngadagoan di
6 nagara Troas. 'Ari rasoel djeung kaoela
mah sabada poĕan roti teu ragian toe-
loej indit ti Pilipi toempak kapal; meu-
nang lima poĕ toeloej amprok djeung
eta di Troas; di dinja tjitjing, lilana meu-
nang toedjoeh poĕ.

*a* 1 Tim. 1:3. *b* p. 19:29. *c* p. 19:22; 2 Tim. 4:12, 20.

7 Dĕmi di poĕ ahad, mangsa moerid-
moerid keur koempoel [a] arek njĕmplekan

roti, ladjĕng Paoeloes ngawoeroek
ka dinja, doemehna poë isoek rek ang-
kat; ari ngawoeroekna ngalinggoet dong-
8 kap ka tĕngah peuting. 'Ari dina loteng
noe dipake koempoelan teh raäng loba
9 damar. 'Aja hidji djalma ngora, ngaran
Etikoes, keur dijoek dina djandela, toe-
loej kaheësan, tibra katjida, doemeh Pa-
oeloes lila pisan miwoeroekna; tina sa-
bab heës, toeloej tidjĕdag, ragragna ti
para noe katiloe ka handap, ana di-
10 djoengdjoeng paeh. 'Ladjĕng Paoeloes
loengsoer, seug [b] ngaroeboehkeun an-
djeun ka dinja, bari dirangkoel, sarta
ngalahir: Oelah rek njĕblak maraneh;
11 karana njawana aja. 'Tidinja andjeunna
oenggah deui ka loehoer; seug njĕmple-
kan roti sarta toewang, ladjĕng loba-
loba deui misaoerna djeung maraneha-
nana dongkap ka braj beurang; geus
12 kitoe angkat. 'Dĕmi boedjang teja ana
dibawa hiroep; seug pada liwat saking
nja boengah. *a* p. 2 : 42, 46. *b* 1 Radj. 17 : 21.
13 Ari kaoela pada ti heula oenggah
kana kapal, toeloej lajar ka nagara
Asoes, di dinja rek mĕgat Paoeloes; ka-
rana kitoe piwaranganana, sarta an-
14 djeunna mah kĕrsana badarat bae. 'Sang-
geusna tĕpang djeung kaoela di Asoes,
toeloej andjeunna ditjalikkeun kana ka-
pal, geus kitoe andjog ka nagara Mitilena.
15 'Ti dinja madjoe deui toenggang kapal,
dĕmi isoekna nĕpi ka pabĕnĕran poelo
Kios; isoekna deui njimpang ka poelo
Samos, sarta ngarĕrĕb di nagara Tro-
gilion; isoekna deui datang ka nagara
16 Mileta. 'Karana geus ditangtoskeun koe
Paoeloes, lajar ngaliwatan Epesoes, soe-
paja oelah lila teuing di Asia; [a] wantoe
angkatna gagantjangan, lamoen kaboe-
roe, di poë Pĕntekosta hojongeun geus
aja di Jĕroesalem. *a* p. 21 : 4, 12.
17 Ari ti Mileta teja Paoeloes miwara-
ngan ka Epesoes, njaoer para kokolot
18 garedja. 'Mangsa geus daratang ka an-
djeunna, ladjĕng dilahiran kijeu: Mara-
neh pada njaho lalampahan kaoela sa-
pandjang aja di maraneh, [a] ti watĕs
19 poëan kaoela datang ka Asia; 'jen nga-
woela ka Goesti teh djeung sagala ka-
rĕndahan, sarta [b] reja ragragan tji-mata,
djeung manggih tjotjoba, anoe kasorang-
keun ka kaoela koe pangarah oerang
20 Jahoedi; 'kitoe deui jen sakoer noe
mangpaät taja pisan noe disalingkoeh-
keun koe kaoela, anoe teu koengsi dioe-
warkeun ka maraneh, atawa diwoeroek-
keun di noe negla sarta di djarĕro imah;
21 'ngingĕtan nja ka oerang Jahoedi nja
ka oerang Joenani, [c] moedoe tobat ka
Allah, sarta pĕrtjaja ka Goesti oerang
22 Jesoes Kristoes. 'Dĕmi ajeuna kaoela
teh, pedah kabanda koe Roh, noe matak
njaba ka Jĕroesalem, sarta teu njaho
anoe bakal kapanggih di dinja koe diri
23 kaoela; 'ngan [d] di saban-saban nagara
Roh Soetji maparin njaho, ari pangan-
dikana jen kaoela didagoan koe barogod
24 djeung kasoekĕran. 'Tatapi eta teh taja
noe dipake karisi koe kaoela, djeung [e]
hanteu owĕl ka njawa keur sadirieun
sorangan mah; soepaja kaoela djeung
kaboengahan bisa nganggeuskeun loe-
makoe, kitoe deui tjangkingan noe koe
kaoela katampa ti Goesti Jesoes, mĕr-
25 telakeun Indjil sih-koernija Allah. 'Dĕmi
ajeuna, masing njaho, kaoela geus tĕrang
jen maraneh, sakoer-sakoer noe geus
diidĕr koe kaoela [f] bari ngoewarkeun
karadjaän Allah teja, moal nendjo-nen-
26 djo deui ka beungeut kaoela. 'Koe sabab
eta, dina poë ajeuna kaoela ngingĕtan
ka maraneh, jen kaoela teh bĕrĕsih, teu
pisan katapĕlan koe gĕtih sakabehna.
27 'Karana hanteu aja noe koe kaoela di-
salingkoehkeun, noe teu koengsi dioe-
warkeun ka maraneh, sapangĕrsa Allah.
28 'Koe sabab eta, koedoe [g] sing ijatna ka
diri sorangan, kitoe deui [h] ka goendoe-
kan kabeh, reh maraneh koe Roh Soetji
geus didjĕnĕngkeun pangoeroes ka dinja,
soepaja ngangon garedja Allah, [i] anoe
beunang ngamilik andjeunna koe lan-
29 taran gĕtih pribadi. 'Karana kaoela nja-
ho, sanggeus kaoela ninggalkeun, mara-
neh tangtoe diasoepan kĕroed galak;
eta teh moal aja karoenjana ka goen-
30 doekan; 'malah-malah ti pĕlĕbah mara-
neh pisan bakal aja djalma noe mama-
tahkeun pĕrkara tibalik, pambrihna soe-
paja moerid-moerid kabawa noeroet.
31 'Koe sabab kitoe, masing njaring, sarta
koedoe pada ngingĕtkeun, jen kaoela
tiloe taoen lilana beurang-peuting han-
teu loewang mamagahan ka oenggal-
oenggal djalma, sarta bari ngoetjoer tji-
32 panon. 'Ari ajeuna, eh doeloer-doeloer!
koe kaoela dititipkeun ka Allah sarta

ka [j] pangandika sih-koernijana; nja an-
djeunna noe langkoeng kawasa ngadĕg-
keun kapĕrtjajaän maraneh, sarta ma-
parin ka maraneh [k] warisan reudjeung
33 sakoer noe saroetji. 'Kaoela [l] teu bo-
goh ka ĕmas, atawa perak, atawa pa-
34 pakean noe saha-saha oge. 'Sarta ma-
raneh pada njaho sorangan, [m] ijeu leu-
ngeun teh geus digawe njoekoepan pa-
ngaboetoeh diri kaoela, sarta ka sakoer
35 noe sok miloe djeung kaoela. 'Kaoela
dina saniskara geus noedoehkeun ka
maraneh, jen kawadjiban oerang teh
baranggawe kitoe, sarta ngagandjĕlan
ka noe waloerat, ngingĕtkeun ka pilahir
Goesti Jesoes, anoe dilahirkeun kijeu:
Leuwih salamĕt mere ti batan nampa.

*a* p. 19:1, 10. *b* 2 Kor. 2:4. *c* p. 17:30, 31; 26:20. *d* p. 21:4, 11. *e* p. 21:13. *f* p. 28:31. *g* 1 Tim. 4:16. *h* 1 Petr. 5:2. *i* 1 Petr. 1:19. *j* p. 14:3. *k* p. 26:18. *l* 1 Sam. 12:3; 1 Kor. 9:12. *m* p. 18:3; 1 Kor. 4:12.

36 Saparantos Paoeloes ngalahir kitoe,
ladjĕng [a] tapak-dĕkoe, sarta nĕnĕda reu-
37 djeung sadajana. 'Tidinja ejar midang-
dam; seug pada ngarangkoel kana tĕng-
38 gĕk Paoeloes, bari ditjijoeman; 'liwat
saking nalangsaeunana, gĕdena mah tina
lahiran anoe dilahirkeun teja, jen moal
nendjo-nendjo deui ka pameunteu an-
djeunna. Geus kitoe Paoeloes toeloej [b]
didjadjapkeun kana kapal.

*a* p. 21:5. *b* p. 15:3.

## PASAL 21.

Ari geus papisah djeung para kokolot
teja, seug kaoela pada lajar, mĕnĕran
pisan ka poelo Kos, toeloej datang; ari
isoekna nĕpi ka poelo Rodoes; geus kitoe
2 madjoe deui ka nagara Patara. 'Di dinja
manggih kapal noe rek lajar ka Poeniki;
seug kaoela pada noempang, toeloej la-
3 jar. 'Barangna ngalamoek poelo Kiproes,
diliwatan aja di kentjaeun, lajar nga-
djoegdjoeg ka Sam, toeloej datang ka
nagara Tiroes; karana di dinja kapal
teh koedoe noeroenkeun moewatanana.
4 'Ari geus kapanggih moerid-moerid, toe-
loej kaoela tjaritjing di dinja meunang
toedjoeh poë. Dĕmi eta pada mihatoer
ka Paoeloes koe lantaran Roh, [a] oelah
5 waka angkat ka Jĕroesalem. 'Sanggeus-
na toetoep noe toedjoeh poë teh, bral
kaoela pada mijang deui, sarta moerid-
moerid teja [b] ngalanteurkeun djeung
anak-bodjona, tĕpi ka loewar nagara;
ari di basisir kaoela seug pada tapak-
6 toeoer, sarta nĕnĕda. 'Dĕmi geus sasa-
laman, kaoela toeloej aroenggah ka ka-
pal, ari eta mah maroelang, masing-
masing ka imahna. *a* p. 21:12. *b* p. 20:38.
7 Sanggeus toetoep lalajaran kaoela ti
Tiroes datang ka nagara Pĕtolomais,
toeloej sasalaman djeung doeloer-doe-
loer, sarta ngarĕrĕb di dinja meunang
8 sapoë. 'Isoekna Paoeloes djeung kaoela
noe mariloe bral pada indit ti dinja,
sarta toeloej datang ka Kesarea; geus
kitoe asoep ka boemi Pilipoes, djoeroe
indjil, [a] kaäsoep ka noe toedjoehan teja;
9 seug ngandjrĕk di andjeunna. 'Dĕmi Pi-
lipoes teh kagoengan opat poetra istri
sarta landjang; [b] eta sok ngawarĕdjang.
10 'Ari geus meunang sababaraha poë ka-
oela araja di dinja, toeloej soemping
ti Joedea hidji nabi, [c] djĕnĕngan Aga-
11 boes, 'sarta tjalik ka kaoela sadaja. Geus
kitoe njandak beulitan Paoeloes, dianggo
ngaringkoes panangan djeung sampejan
salirana pribadi; ari lahirna: Kijeu pa-
ngandika Roh Soetji: [d] Djalma noe boga
ijeu saboek, bakal diringkoes koe oerang
Jahoedi di Jĕroesalem tjara kijeu pĕ-
tana, bari toeloej diselehkeun ka leu-
12 ngeun oerang kapir. 'Barang kadenge
koe kaoela sadaja, toeloej pada noe-
noehoen babarĕngan djeung oerang di-
nja, moegi Paoeloes oelah waka ang-
13 kat ka Jĕroesalem. 'Dĕmi walonan Pa-
oeloes: Naha maraneh wĕt tjareurik,
sarta njĕberkeun hate kaoela? [e] Oelah
moen ditalian, sanadjan dipaehan oge
di Jĕroesalem tina sabab djĕnĕngan
Goesti Jesoes, kaoela geus soemĕrah
14 pisan. 'Sarehna Paoeloes hanteu beu-
nang dihatoeranan pepeling, toeloej ka-
oela pada pasrah bae, bari ngomong
kijeu: Kabeh-kabeh koemaha pangĕrsa-
keun Goesti bae. *a* p. 6:5; 8:5. *b* p. 2:17.
*c* p. 11:28. *d* p. 20:23; 26:29. *e* p. 20:24.

15 Sanggeus toetoep poëna ngandjrĕk,
kaoela pada dangdan, toeloej arindit ka
16 Jĕroesalem. 'Sarta aja noe miloe, moerid-
moerid ti Kesarea, nganteurkeun ka-
oela sadaja ka boemi hidji djalma noe
djĕnĕngan Mĕnason, oerang Kiproes; eta
teh moerid koena; kaoela rek pada ngan-
djrĕk di dinja.
17 Mangsa datang ka Jĕroesalem, kaoela

pada dibagejakeun koe doeloer-doeloer,
18 sarta baroengaheun. 'Ari isoekna Pa-
oeloes tjalik ka Jakoboes, kaoela kabeh
ditjandak; sarta sadajana kokolot pada
19 aja di dinja. 'Sanggeusna Paoeloes oe-
loek salam, [a] ladjĕng njarijoskeun ti
awal dongkap ka ahir saniskara noe geus
didamĕl koe Allah di oerang kapir koe
lantaran kadjĕnĕngan salira Paoeloes.
20 'Barang geus pada ngadangoe, toeloej
[b] maroedji ka Pangeran; seug kijeu sa-
oerna ka Paoeloes: Eh saderek! koe
andjeun katingali bareboe-reboe oerang
Jahoedi noe pĕrtjaja; sarta sarĕgĕpeun
21 kabeh kana toret. 'Dĕmi eta geus pada
meunang bedja hal andjeun, jen oerang
Jahoedi noe tjitjingna tjampoer djeung
oerang kapir koe andjeun sok diwoe-
roek [c] sina moengkir ka Moesa, nja-
oerkeun oelah njoenatan baroedak, sarta
22 oelah ngalampahkeun adat toret. 'Koe-
maha ajeuna nja pipĕtaeun? Geus tang-
toe djalma-djalma ĕngke koempoel, sa-
bab bakal ngadarenge jen andjeun geus
23 soemping. 'Koe sabab eta, moegi noe-
roetkeun ka ijeu pihatoer kaoela: Di
dijeu aja djalma opatan, anoe boga [d]
24 nadar. 'Koe andjeun tjandak, bari toe-
loej soesoetji barĕng djeung eta, sarta
moedoe dipangmajarkeun boeroehan,
soepaja ditjoekoer sirahna; moen kitoe
mah katangen koe sakabehna, jen anoe
kabedjakeun ka maranehanana tina hal
andjeun teja taja pisan boektina, sarta
lalampahan diri andjeun ge ngestikeun
25 toret. 'Tatapi moenggoehing oerang ka-
pir mah anoe pĕrtjaja, [e] kaoela geus
ngirim soerat, sarta geus nangtoekeun,
montong ngalampahkeun noe kitoe, ngan
koedoe njĕgah ka barang noe dibakti-
keun ka brahala, djeung ka gĕtih, ki-
toe deui ka sato noe paeh bangkar,
26 sarta kana lampah djinah. 'Tidinja djal-
ma noe opat teh koe Paoeloes ditjandak;
ari isoekna soesoetji barĕng djeung eta,
ladjĕng tjalik ka kabah, sarta moepoe-
lihkeun pitoetoepeunana poë soesoetji,
nĕpi ka disanggakeun koerban saoerang-
saoerangna. *a* p. 15:4, 12. *b* p. 11:18. *c* p. 16:3;
1 Kor. 9:20. *d* 4 Moesa 6:2; p. 18:18. *e* p. 15:20, 29.

27 Mangsa rek bejak anoe toedjoeh poë
teh, Paoeloes seug katendjo [a] di djĕro
kabah koe oerang Jahoedi ti Asia; [b] eta
toeloej ngaroesoehkeun ka sakabeh djal-
ma-djalma, sarta pada njĕkĕl ka Pa-
28 oeloes, 'bari tinggarĕro: Eh, oerang Is-
rail! geura barantoean. Nja ijeu djalma
teh anoe mamagahan ka sakabehna di
mana-mana [c] ngamoesoeh ka ijeu bangsa,
djeung kana toret, sarta kana ijeu ĕng-
gon; samalah mawa asoep oerang Joe-
nani ka kabah, sarta nganadjiskeun ijeu
29 ĕnggon soetji. 'Noe matak ngomong ki-
toe, sabab tadina narendjo [d] Tropimoes,
oerang Epesoes teja, reureudjeungan
djeung Paoeloes di nagara; panjanana
koe Paoeloes dibawa asoep ka kabah.
30 'Tidinja djadi tagiwoer sanagara, sarta
djalma-djalma koempoel ngagimboeng;
seug njarĕkĕl ka Paoeloes, bari disered
dika-loewarkeun ti kabah; ngageuwat
31 pantona dipareundeutkeun. 'Barang rek
maehan ka Paoeloes, sĕdĕk koemĕndang
barisan meunang bedja, jen sanagara
32 Jĕroesalem keur roesoeh-tagiwoer.'Nga-
geuwat njandak sĕrdadoe djeung kapala-
kapalana, bral moeroe-moeroe ka dinja.
Barang djalma-djalma teh narendjo [e]
koemĕndang djeung sĕrdadoena, toeloej
33 eureun mareupeuhan Paoeloes. 'Seug
koemĕndang teh ngadeukeutan, sarta
Paoeloes ditangkĕp; ari parentahna koe-
doe dibarogod koe doewa rante; geus
kitoe mariksakeun eta teh saha, djeung
34 naon pagaweanana? 'Dĕmi djalma-djal-
ma teh nembalanana tinggarĕro, [f] ijeu
kijeu, itoe kitoe. Sapedah koemĕndang
hanteu meunang katĕrangan noe estoe,
tina sabab tagiwoer, toeloej miwarang
Paoeloes koedoe dibawa ka benteng
35 pangbarisan. 'Ari geus dongkap kana
tanggana, Paoeloes wani dipangkoe koe
sĕrdadoe, tina sabab djalma-djalma pada
36 ngagĕntjet; 'karana sakabehna djalma
teh noetoerkeun, bari tinggarĕro bae
kijeu: [g] Singkirkeun eta teh!
*a* p. 24:18. *b* p. 17:6. *c* p. 13:14. *d* p. 20:4.
*e* p. 23:27. *f* p. 19:32. *g* Loek. 23:18; Joh.
19:15; p. 22:22.

37 Barang Paoeloes dek diaboeskeun ka
benteng, seug sasaoeran ka koemĕndang:
Koemaha sadkaoela teh diwidian mo-
pojan ka andjeun? Ari walonanana: Ka-
38 rah maneh bisa basa Joenani? 'Naha
maneh koetan lain oerang Mĕsir, noe
bareto njijeun karoesoehan, sarta nga-
boedalkeun noe opat reboe bangsat ka
39 tĕgal lĕga teja? 'Ari walonan Paoeloes:
Sadkaoela mah oerang Jahoedi, djalma

mĕrdika [a] ti Tarsoes, nagara noe geus
sohor, bilangan Kilikia; panĕda sadka-
oela moegi diwidian sasaoeran ka djal-
40 ma-djalma. 'Dĕmi geus diwidian, ladjĕng
ngadĕg Paoeloes dina loehoer tangga,
sarta [b] pĕpĕta koe panangan ka djalma-
djalma. Ana geus djĕmpe katjida, toe-
loej ngalahir ka darinja koe basa Ibrani,
kijeu lahirna: *a* p. 9 : 11. *b* p. 12 : 17.

## PASAL 22.

Eh,[a] doeloer-doeloer djeung rama-rama!
Ijeu geura rareungeukeun katĕrangan
kaoela ka arandjeun ajeuna. *a* p. 7 : 2.
2 Barang ngadarenge Paoeloes ngalahir
koe basa Ibrani, seug [a] beuki repeh bae.
Geus kitoe Paoeloes ngalahir deui:
*a* p. 21 : 40.
3 Kaoela teh [a] oerang Jahoedi, asal ti
nagara Tarsoes, bilangan Kilikia, dimoe-
moele nja di nagara ijeu, dina dampal
[b] Gamaliël diwoeroek noeroetkeun sapa-
mistian toret karoehoen oerang; djeung
[c] sarĕgĕp kaoela teh ka Allah, sakoe-
maha tjara ajeuna arandjeun sakabeh.
4 'Sarta [d] tadina nganijaja anoe djalan
agama eta, ngarah patina, ditalian bari
diselehkeun ka pangberokan, boh awe-
5 we boh lalaki. 'Nja panghoeloe agoeng
anoe djadi saksi ka kaoela, kitoe deui
sakaragĕman para sĕsĕpoeh kabeh. Sang-
geusna kaoela ti eta nampa soerat keur
ka doeloer-doeloer, bral toeloej leum-
pang ka Damsik; sakoer noe karitoe di
dinja ge dek ditalian, dibawa ka Jĕroe-
6 salem, soepaja disiksa. 'Dĕmi geus kitoe,
mangsa kaoela keur loemakoe, ari geus
deukeut ka Damsik, kira waktoe tĕngah
poë, ngadak-ngadak kaoela katodjo koe
7 tjahja gĕde ti langit. 'Bloek kaoela ti-
beubeut ka taneuh, sarta toeloej nga-
denge gĕntra, noe ngalahir ka kaoela
kijeu: Eh Saoel! Saoel! naha maneh bĕt
8 nganijaja ka kami? 'Diwangsoel koe ka-
oela: Noen Goesti! andjeun teh saha?
Ari lahiranana ka kaoela: Kami teh Je-
soes, oerang Nasaret, noe dikanijaja koe
9 maneh teja. 'Dĕmi noe ngabatoeran ka
kaoela nja narendjo tjahja teja mah,
sarta sarijeuneun, tatapi gĕntrana noe
ngalahir ka kaoela hanteu kadarenge.
10 'Geus kitoe kaoela oendjoekan: Noen
Goesti! koemaha pilampaheun simkoe-
ring? Ari lahiran Goesti ka kaoela: Ma-
neh geura hoedang, toeloej kĕbat ka
Damsik; di dinja aja noe bakal ngabe-
djaän ka maneh hal sakabehna noe geus
11 dipastikeun pilampaheun maneh. 'Tina
sabab kaoela hanteu bisa nendjo koe
bawaning montjorongna tjahja teja,
toeloej bae ditoengtoen koe batoer reu-
reudjeungan, geus kitoe datang ka Dam-
12 sik. 'Dĕmi di dinja aja hidji djalma
[e] ngaran Ananias, djalma ibadah noe-
roetkeun toret, hade kasĕboetkeunana
koe oerang Jahoedi noe maratoeh di
13 dinja. 'Eta teh ngadatangan ka kaoela,
seug nangtoeng di hareupeun kaoela;
ari saoerna: Eh Saoel, saderek! geura
bisa ningali deui. Waktoe harita keneh
14 ge kaoela bisa nendjo ka dinja. 'Ari sa-
oerna deui: Sampejan ti tadina geus
dipastikeun koe Allah karoehoen oerang,
bakal nganjahokeun ka pangĕrsana, ki-
toe deui nendjo ka [f] noe Langkoeng
Bĕnĕr teja, sarta ngadenge gĕntra ti
15 lambe andjeunna. 'Karana [g] sampejan
teh bakal djadi saksi andjeunna ka saka-
beh djalma, tina sakoer pĕrkara noe
geus katendjo sarta kadenge koe sampe-
16 jan. 'Ari ajeuna, naha ngadaweung bae?
Geura tjĕngkat, rek dibanjoean, sarta
[h] dikoembah dosa-dosa sampejan, bari
17 njambat kana djĕnĕngan Goesti. 'Dĕmi
geus kitoe, sanggeus kaoela [i] moelang
deui ka Jĕroesalem, waktoe nĕnĕda di
kabah, seug kaoela kadatangan pana;
18 'toeloej nendjo andjeunna, sarta ngala-
hir ka kaoela kijeu: Geura gĕsat-gĕsoet,
geuwat indit ti Jĕroesalem, sabab djal-
mana moal ngagoegoe ka pĕrtelaän ma-
19 neh tina hal kami. 'Ari pioendjoek ka-
oela: Noen Goesti! kapan eta teh njaraho,
jen simkoering tadina sok ngasoepkeun
20 ka pangberokan sarta [j] ngarangket di
djĕro masigit-masigit sakoer noe pĕr-
tjaja ka andjeun; 'sarĕng [k] keur mangsa
poen Sĕtepanoes, saksi andjeun, gĕtihna
dikoetjoerkeun, koe simkoering ge di-
toengkoelan, bari panoedjoe ka maotna;
samalah simkoering ngadjaga papakean
21 djalma noe maraehan ka dinja. 'Ari la-
hiranana ka kaoela: Seg bae geura leum-
pang; karana [l] kami rek miwarang ma-
neh ka noe djaoeh, nja ka oerang kapir.

*a* p. 21 : 39. *b* p. 5 : 34. *c* Gal. 1 : 14. *d* p. 9 : 1; Gal. 1 : 13. *e* p. 9 : 10. *f* p. 3 : 14. *g* p. 9 : 15. *h* 1 Kor. 6 : 11. *i* p. 9 : 26. *j* Mat. 23 : 34; p. 8 : 3. *k* p. 7 : 58; 8 : 1. *l* p. 9 : 15; 13 : 2; Gal. 2 : 7.

22 Dĕmi djalma-djalma teja ngadarenge-
na ka Paoeloes nĕpi ka kasaoeran noe
tjikeneh; tidinja ngagĕdĕr sowarana,
kijeu pokna: [a] Singkirkeun ti boemi noe
kitoe teh; karana hiroep ge hanteu pan-
23 tĕs! 'Tina sabab tingharaok, djeung pada
ngaloengkeun papakeanana, bari nga-
woerkeun taneuh ngĕboel ka awang-
24 awang, 'noe matak koemĕndang teja
miwarang, [b] Paoeloes koedoe diaboes-
keun ka djĕro benteng; djeung paren-
tahna koedoe dikompes make rangket,
hajang kaoeninga sababna noe matak
25 tinggarĕro kitoe ka Paoeloes. 'Barang
dipantĕng koe djangĕt, seug Paoeloes
ngalahir ka kapala sĕrdadoe noe nang-
toengan di dinja: Naha maraneh teh
karah widi ngarangket [c] oerang Roem,
teu make ditangtoekeun hoekoemanana
26 heula? 'Ana kapala teh geus ngadenge
kitoe, toeloej indit ngoeninga ka koe-
mĕndang, pihatoerna: Naha andjeun rek
midamĕl naon? karana eta djalma oe-
27 rang Roem. 'Tidinja koemĕndang njam-
peurkeun, sarta ngalahir ka Paoeloes:
Tjik, kami tjaritaän: na ĕnja maneh teh
28 oerang Roem? Walonanana: Lĕrĕs.'Nga-
lahir deui koemĕndang: Kami mah pang-
djadi oerang Roem soteh asalna meuli
mahal pisan hargana. Dĕmi pihatoer Pa-
oeloes: Ari lĕbah sadkaoela mah pang-
29 kitoe teh tina asal. 'Ngageuwat Paoeloes
dibadakeun koe noe rek ngompes teja.
Ari koemĕndang teh, barang geus oeni-
ngaeun jen Paoeloes oerang Roem, [d] dja-
di sijeuneun, sapedah tadi nalian.

*a* p. 21:36. *b* p. 21:34. *c* p. 16:37; 23:27. *d* p. 16:38.

30 Ari isoekna, bawaning hajangeun oeni-
nga [a] saestoena Paoeloes teh koe oerang
Jahoedi ditoeding hal naon, toeloej di-
lesotkeun barogodna, bari miwarang pa-
ra panghoeloe agoeng djeung rad saka-
beh koedoe karoempoel; geus kitoe
Paoeloes ditoeroenkeun, diteundeun di
pajoeneunana. *a* p. 21:34.

## PASAL 23.

Iadjĕng Paoeloes neuteup kana rad,
sarta mihatoer kijeu: Eh, saderek-sa-
derek! ari lalampahan kaoela teh nja di
pajoeneun Allah, [a] tĕroes djeung boedi-
rasa noe bĕrĕsih pisan, nĕpi ka poë ijeu.
2 'Geus kitoe Ananias, panghoeloe agoeng,
seug miwarang ka djalma noe narang-
toeng deukeut, [b] koedoe njabok kana
3 baham Paoeloes. 'Toeloej Paoeloes nga-
lahir ka dinja: Eh, bilik [c] noe dikapoe-
ran! maneh mangke ditjabok koe Allah.
Ongkoh maneh dijoek teh dek ngahoe-
koeman kaoela noeroetkeun toret; naha
mana nitah [d] dimahiwalkeun djeung to-
4 ret, kaoela koedoe ditjabok? 'Dĕmi noe
narangtoeng di dinja pok ngomong:
Naha maneh bĕt njarekan ka panghoe-
loe agoeng, noe dikĕrsakeun koe Allah?
5 'Lahiran Paoeloes: Eh, doeloer-doeloer!
kaoela teh da teu njaho jen eta panghoe-
loe agoeng; karana geus dioengĕlkeun
dina Kitab: [e] Maneh oelah njapa ka ka-
6 pala bangsa maneh. 'Ari geus kitoe
Paoeloes teh, sabab oeningaeun eta djal-
ma saparo ahli sadoeki, noe saparo deui
ahli parisi, toeloej sasaoeran bĕdas dina
rad, kijeu: Eh, saderek-saderek! [f] kaoela
teh ahli parisi, sarta anak parisi; [g] tina
hal pangarĕp-ngarĕp djeung hal pihoe-
dangeunana noe maraot teja noe matak
7 kaoela rek dihoekoeman teh! 'Barang
geus ngalahir kitoe, gĕr djadi patjektjo-
kan ahli parisi djeung ahli sadoeki; sarta
sakabehna eta djalma djadi midoewa.
8 'Karana [h] tjarek ahli sadoeki teh moal
aja kijamat, atawa malaikat, atawa
soekma; tatapi ari ahli parisi mah nga-
9 koekeun doewanana. 'Geus kitoe pato-
rong-torong rosa pisan. Neut narang-
toeng sakoer ahli kitab tina lĕbah ahli
parisi, seug madoean, kijeu pokna: [i] Ka-
oela mah teu pisan manggih kasalahan
eta djalma; djeung deui saoepama aja
soekma geus misaoer ka dinja, atawa
malaikat, oerang teh oelah dek wani
10 mĕrangan ka Allah. 'Mangsa keur ka-
tjida parĕboet bĕnĕr, koemĕndang teh
inggiseun, Paoeloes bisi dipadjoerawet-
keun; toeloej miwarang sĕrdadoe koe-
doe toeroen, ngabĕdol Paoeloes ti tĕ-
ngah-tĕngah djalma, sarta [j] koedoe
diasoepkeun ka benteng. *a* p. 24:16;
2 Tim. 1:3. *b* Joh. 18:22. *c* Mat. 23:27. *d* Joh. 7:51.
*e* 2 Moesa 22:28. *f* p. 26:5; Pil. 3:5. *g* p. 24:21.
*h* Mat. 22:23. *i* p. 25:25. *j* p. 22:24.

11 Barang [a] geus peuting, aja Goesti nga-
dĕgan ka Paoeloes; ari lahirna: Maneh
teh sing gĕde hate, Paoeloes! [b] karana
sapĕrti maneh geus mĕrtelakeun hal ka-
mi di Jĕroesalem, nja kitoe maneh koe-
doe mĕrtelakeun deui di Roem.

*a* p. 18:9. *b* p. 27:24.

12 Ari geus braj beurang, sababaraha
oerang Jahoedi njijeun sakongkol djeung
batoer, sarta pada njapa maneh; pokna
moal dek njatoe-nginoem samemeh mae-
13 han ka Paoeloes. 'Leuwih opat poeloeh
djalma noe geus pada soempah kitoe.
14 'Seug ngadareuheusan ka para panghoe-
loe agoeng djeung ka para kokolot, kijeu
pioendjoekna: Koering geus pada njapa
maneh bangĕt pisan, moal dek barang-
tĕda naon-naon, samemeh maehan ka
15 Paoeloes teja. 'Ari ajeuna aradjĕngan
sarĕng djeung rad geura soemangga nga-
wartosan ka koemĕndang, isoekan sina
dideuheuskeun ka aradjĕngan, poera-
poerakeun rek dipariksa deui pĕrkarana
masing bĕnĕr; ari koering teh pada
sanggoep maehan ka dinja samemeh da-
16 tang ka dijeu. 'Dĕmi poetra lalaki sade-
rek Paoeloes istri ngadenge tina piaka-
leunana oerang Jahoedi; toeloej datang,
asoep ka benteng, sarta ngoeninga ka
17 Paoeloes. 'Geus kitoe Paoeloes njaoer
hidji kapala sĕrdadoe, ari lahirna: Moegi
ijeu boedak pangdeuheuskeun ka koe-
18 mĕndang, dek aja pihatoereunana. 'Seug
koe kapala teh ditjandak, dideuheuskeun
ka koemĕndang, ari pihatoerna: Paoe-
loes, sakitan teja, njĕloekan ka simkoe-
ring, kahajangna ijeu boedak koe sim-
koering dipangdeuheuskeun ka andjeun,
19 rek aja pihatoereunana. 'Tidinja koe
koemĕndang boedak teh ditjĕkĕl leu-
ngeunna, ditjandak ka noe singkoer,
ladjĕng dipariksa: Naon pibedjaeun ma-
20 neh ka kami teh? 'Ari pihatoerna: Noen,
oerang Jahoedi teh sakait, arek panoe-
noehoen ka gamparan, soepaja gampa-
ran miwarang, Paoeloes isoekan koe-
doe dibawa kana rad, poera-poerana dek
21 dipariksa deui masing tĕrang. 'Moegi-
moegi koe gamparan oelah dipĕrtjantĕn;
karantĕn langkoeng tina opat poeloeh
djalma noe masang baja ka Paoeloes,
sarĕng geus pada njapa maneh, moal
njatoe-nginoem lamoen tatjan maehan
ka Paoeloes; malah ajeuna ge geus sa-
dija, kantoen ngantos diroedjoekan koe
22 gamparan. 'Tidinja boedak teh koe koe-
mĕndang dipiwarang moelang, timbala-
nana: Poma-poma pisan oelah tjarita ka
saha-saha, jen geus ngabedjakeun kitoe
23 ka kami. 'Geus kitoe koemĕndang nja-
oer doewa kapala sĕrdadoe, ari lahirna:
Geura sadijakeun doewa ratoes sĕrda-
doe, keur baris leumpang ka [a] Kesarea;
kitoe deui toedjoeh poeloeh noe toem-
pak koeda, sarta doewa ratoes noe make
panah, sing djogo waktoe djam noe ka-
24 tiloe ti peuting; 'djeung sina njadijakeun
toetoempakan, baris toempakkeuneun
Paoeloes; sarta koedoe dianteurkeun ka
goepĕrnoer Pelis, oelah sina katjilakaän.

*a* p. 25 : 1.

25 Ladjĕng koemĕndang ngadamĕl sĕrat,
26 kijeu oenina: 'Sĕrat djisimabdi Klodioes
Lisias, kahondjoek ing kangdjĕng goepĕr-
noer Pelis, anoe langkoeng kawasa: nga-
27 hatoerkeun salam! 'Ngoeningakeun ijeu
djalma ditangkĕp koe oerang Jahoedi, sa-
rĕng rek dipaehan; [a] kaboedjĕng koe sim-
abdi sarĕng sĕrdadoe, bari toeloej diparĕ-
boetkeun, doemeh kenging warta jen eta
28 teh oerang Roem. 'Sarĕng koe bawaning
hajang tĕrang kana pĕrkawisna, noe koe
oerang Jahoedi ditoeding ka dinja, [b] noe
mawi koe simabdi ladjĕng dibantoen
29 ka djĕro rad. 'Tidinja kapĕndak koe
simabdi, ditoedingna tina margi papa-
doean pĕrkawis toret oerang Jahoedi;
ari sajaktosna teu aja pisan pangnoe-
dingna noe lĕbĕt kana hoekoem pati ata-
30 napi dibarogod. 'Sarehing aja noe mo-
pojan ka simabdi, jen eta djalma rek
dipasang-baja koe oerang Jahoedi, poer-
wa enggal-enggal koe simabdi disangga-
keun ka gamparan; [c] samalah noe noe-
ding oge geus dipopojanan koedoe ngoe-
ninga ka pajoeneun gamparan, naon bae
noe ditoeding ka dinja. Sarĕng moegi
gamparan sing wiloedjĕng!

*a* p. 21 : 33. *b* p. 22 : 30. *c* p. 24 : 8.

31 Geus kitoe sĕrdadoe teh ngalakonan
sakoemaha noe geus diparentahkeun ka
maranehanana; toeloej njokot Paoeloes,
seug dianteurkeun ti peuting ka nagara
32 Antipatris; 'isoekna baralik deui ka ben-
teng, ari noe taroempak koeda mah di-
33 sina toeloej mawa Paoeloes. 'Dĕmi eta
teh, sanggeus daratang ka Kesarea, toe-
loej njanggakeun sĕrat teja ka goepĕr-
noer, bari ngadeuheuskeun Paoeloes ka
34 pajoeneunana. 'Barang geus diaos, la-
djĕng goepĕrnoer teh mariksakeun Pa-
oeloes asal ti kagoepĕrnoeran anoe ma-
na? Ari geus kahartos [a] jen asalna ti
35 Kilikia, 'ladjĕng ngalahir kijeu: Maneh
mĕngke dipariksa koe kami, dimana

noe noeding ka maneh geus daratang
ka dijeu. Geus kitoe miwarang, Paoe-
loes koedoe ditoetoep di djĕro panga-
dilan Herodes. *a* p. 22 : 3.

## PASAL 24.

Dĕmi geus meunang lima poë, soemping
[a] Ananias, panghoeloe agoeng teja, reu-
djeung para kokolot, sarta hidji pakrol,
anoe ngaran Tertoeloes; pada ngadeu-
heusan ka pajoeneun goepĕrnoer, dek
2 mĕrkarakeun Paoeloes. 'Ari Paoeloes
geus disaoer, toeloej Tertoeloes teh nga-
mimitian ngĕlakkeun, kijeu pihatoerna:
3 'Pĕrkawis abdi-abdi kalangkoeng raha-
joe koe margi djijad gamparan, sara-
woeh pirang-pirang kasaean dipidamĕl
ka ijeu bangsa koe margi kabinangkitan
gamparan, eta teh, noen Pelis noe lang-
koeng kawasa! salalamina sarĕng di ma-
na bae koe abdi-abdi ditampi pisan sa-
4 rĕng pirang-pirang noehoen. 'Tanapi soe-
paja simabdi oelah koengsi ngalamikeun
ka gamparan, panoehoen simabdi teh,
moegi gamparan tina bawaning tjitĕrĕs
manah, kĕrsa ngadangoe ka simabdi sa-
5 daja sakĕdap bae. 'Karantĕn koe sim-
abdi geus kaparĕndak, ijeu djalma teh
lantaran pagĕboeg, sarĕng [b] njijeun ka-
roesoehan ka sadaja oerang Jahoedi di
saälam-doenya, sarawoeh djadi oelon-
6 oelon madhab Sarani. 'Malah geus aja
pakarĕpanana, [c] dek nganadjiskeun ka-
bah; doepi koe simabdi sadaja toeloej
ditangkĕp, panijatan teh dek dihoekoem
7 noeroetkeun toret simabdi. 'Nanging
sabot keur kitoe, [d] kaboedjĕng koe Li-
sias, koemĕndang teja; ladjĕng marĕ-
boetkeun eta ti leungeun simabdi, sa-
8 rĕng maksa kalangkoeng; 'bari ladjĕng
miwarang ka noe noeding ka dinja, jen
koedoe ngadeuheusan ka gamparan.
Doepi eta pĕrkawis, oepantĕn diparijos
djinisna koe salira gamparan, geus kan-
tĕnan pikahartoseun saniskantĕn anoe
koe simabdi dikĕlakkeun hal maneha-
9 nana. 'Ari oerang Jahoedi teh pada nga-
rĕmpagan, jen eta pĕrkara nja kitoe.

*a* p. 23 : 2. *b* p. 17 : 6. *c* p. 21 : 28. *d* p. 23 : 27.

10 Sanggeusna Paoeloes koe goepĕrnoer
dikĕdepan soepaja sina njarijos, ladjĕng
kijeu wangsoelanana: Sarehna simkoe-
ring tĕrang, andjeun geus pirang-pirang
taoen nja njĕpĕng hoekoem ka ijeu bang-
sa, poerwa simkoering egar pipikiran
pingawangsoeleun tina hal diri simkoe-
11 ring. 'Sabab andjeun teh gampil pioe-
ningaeunana, moal langkoeng doewa
wĕlas poë ti watĕs simkoering dongkap
12 ka Jĕroesalem dek sĕmbahijang. 'Sa-
rĕng simkoering teu pisan kapanggih
koe eta teh dina kabah omong-omongan
ka saha-saha, soemawonna ngaroesoeh-
keun ka djalma-djalma, di masigit han-
13 teu, di nagara hanteu. 'Sarĕng [a] moal
bisaeun ngaboektikeun pĕrkawis, anoe
ditoeding ajeuna ka simkoering teh.
14 'Nanging noe diakoe koe simkoering ka
andjeun, nja eta simkoering teh nga-
bakti ka Allah para karoehoen, njorang
[b] djalan noe koe eta disĕboetkeun mad-
hab teja, sarĕng pĕrtjaja [c] saniskantĕn
noe dioengĕlkeun dina toret sarta dina
15 kitab para nabi; 'sarawoeh gadoeh pa-
ngarĕp-ngarĕp ka Allah, sami keneh sa-
rĕng noe diantos-antos koe eta, jen ba-
kal hoedang djalma noe maraot, nja
16 anoe bĕnĕr sarta noe doraka. 'Sarĕng
simkoering mitoetoeran diri sorangan,
kahajang teh salalamina [d] gadoeh boedi-
rasa noe taja koetjiwana ti Allah sarĕng
17 ti pada djalma. 'Dĕmi geus kaheuleutan
sababaraha taoen, simkoering datang
deui, [e] sĕdja nijat sidĕkah ka bangsa
18 simkoering, sarĕng arek koerban. 'Ba-
rang keur kitoe, [f] simkoering kapang-
gih djeung sababaraha oerang Jahoedi
ti Asia, geus meunang soesoetji, aja di
djĕro kabah, teu ngabantoen loba djal-
19 ma, hanteu aja roesoeh. 'Lĕrĕsna mah
eta teh koedoe araja ajeuna di pajoe-
neun andjeun, koedoe ngadawa ka sim-
koering, oepami aja kĕlakkeuneun ka
20 simkoering. 'Sanadjan ijeu oge sina nga-
waktjakeun bae, oepami geus marang-
gih kaloeloepoetan di lĕbah simkoering,
21 mangsa keur aja di pajoeneun rad; 'ka-
djabi ti ijeu mah sahidji omongan, anoe
dipihatoer koe simkoering keur nang-
toeng di lĕbah dinja, kijeu: [g] Tina hal
pihoedangeunana noe maraot teja, noe
matak kaoela ajeuna rek dihoekoeman
koe aradjĕngan teh. *a* p. 25 : 7. *b* p. 22 : 4.

*c* p. 26 : 22. *d* p. 23 : 1. *e* p. 21 : 24; Roem 15 : 25.
*f* p. 21 : 27. *g* p. 23 : 6; 28 : 20.

22 Barang geus kadangoe koe Pelis teh,
seug ditoenda bae oeroesanana, doemeh
oeningaeun pisan kana hal eta djalan;

ari lahirna: Samangsa [a] koemĕndang
Lisias geus datang, pĕrkara maraneh
23 koe kami bakal dipariksa. 'Tidinja mi-
warang ka kapala sĕrdadoe, Paoeloes
teh koedoe ditoenggoean, sarta diënte-
ngan; kitoe deui oepama aja koelawar-
gana dek ngalalajanan, atawa dek ngan-
djang, oelah dihalang-halang. *a* p. 23 : 26.
24 Ari geus meunang sababaraha poë,
Pelis soemping djeung Droesila geureu-
hana, nja eta teh oerang Jahoedi; seug
miwarang njaoer Paoeloes; ladjĕng nga-
dangoe tjarijosna tina hal kapĕrtjajaän
25 ka Kristoes. 'Dĕmi keur misaoer tina
hal kabĕnĕran, djeung tina hal tjĕgahan,
sarta tina hal [a] hoekoeman mĕngke,
Pelis teh kalangkoeng sijeuneunana; la-
djĕng ngawalon kijeu: Ajeuna mah ĕng-
geus, geura balik deui bae; mĕngke la-
moen kami keur ari, tangtoe disaoer
26 deui. 'Djeung deui goepĕrnoer teh nga-
rĕp-ngarĕp, soegan Paoeloes rek nga-
toeranan doewit, malar dileupaskeun;
noe matak mindĕng diala, sarta sasa-
27 oeran djeung Paoeloes teh. 'Dĕmi geus
nĕpi ka doewa taoen, Pelis diganti koe
Porsioes Pestoes; sarta tina bawaning
Pelis hajangeun dipikasoeka koe oerang
Jahoedi, [b] Paoeloes teh diantĕp bae di
pangberokan. *a* Ibr. 6 : 2. *b* p. 25 : 14.

## PASAL 25.

Sanggeus [a] Pestoes soemping kana ka-
goepĕrnoeran, ari geus meunang tiloe
poë, ladjĕng angkat ti [b] Kesarea ka Jĕ-
2 roesalem. 'Tidinja [c] para panghoeloe
agoeng djeung menak-menak oerang Ja-
hoedi ngadeuheusan, mĕrkarakeun Pa-
3 oeloes; ari panoenoehoenna, 'njoehoen-
keun koernija, moegi Paoeloes dipi-
warang ka Jĕroesalem; karĕpna rek
dipasang-baja, [d] ngarah maehan di dja-
4 lan. 'Dĕmi walonan Pestoes, Paoeloes
teh [e] keur ditoenggoean di Kesarea, sarta
andjeunna moal lila rek moelih deui ka
5 dinja. 'Geus kitoe, saha-saha noe njĕkĕl
kawasa di lĕbah sampejan, timbalanana,
koedoe miloe indit bae, sarta lamoen
aja kasalahan naon-naon eta djalma,
toeloej kĕlakkeun. *a* p. 24 : 27. *b* p. 23 : 23.
*c* p. 24 : 1. *d* p. 23 : 15. *e* p. 24 : 23.
6 Ari linggihna di dinja teu leuwih ti
sapoeloeh poë, ladjĕng moelih ka Ke-
sarea; dĕmi isoekna seug linggih dina
korsi pangadilan, sarta toeloej miwara-
ngan Paoeloes koedoe dideuheuskeun.
7 'Sanggeus dongkap ka pajoeneunana,
tidinja oerang Jahoedi, noe geus dara-
tang ti Jĕroesalem, seug pada ngaling-
koengan, djeung reja-reja pisan ngoen-
djoekkeunana hal noe ditoeding ka Pa-
oeloes, sarta bareurat, tatapi [a] teu
8 bisaeun ngaboektikeun; 'sabab koe Pa-
oeloes diwalon, kijeu lahirna: [b] Simkoe-
ring hanteu gadoeh dosa kana toret
oerang Jahoedi, kitoe deui kana kabah,
9 atawa ka sang praboe. 'Dĕmi Pestoes,
[c] bawaning hajangeun dipikasoeka koe
oerang Jahoedi, toeloej ngawalon ka
Paoeloes, kijeu lahirna: Koemaha maneh
daek indit ka Jĕroesalem, soepaja ijeu
pĕrkara dipoetoes di dinja, di hareupeun
10 kami? 'Ari wangsoelan Paoeloes: Sim-
koering keur aja di pajoeneun korsi
pangadilan sang praboe; nja di dijeu sim-
koering kĕdah dipoetoes teh. Simkoe-
ring teu gadoeh kasalahan ka oerang
11 Jahoedi, andjeun ge oeninga pisan. 'Sa-
oepami simkoering teh [d] aja kasalahan,
geus milampah anoe mandjing kana hoe-
koem pati, moal ĕmboeng paeh; sawang-
soelna, ari sakoer noe ditoeding koe eta
teh ka simkoering, lamoen taja boek-
tina mah, moal aja noe bisa masihkeun
simkoering ka dinja. Simkoering teh [e]
12 hajang apel ka sang praboe. 'Geus kitoe
Pestoes rĕrĕmpagan djeung rad, bari
toeloej ngawalon kijeu: Maneh teh ha-
jang apel ka sang praboe, mĕngke di-
ijangkeun ka praboe. *a* p. 24 : 13. *b* p. 24 : 12;
28 : 17. *c* p. 24 : 27. *d* p. 18 : 14. *e* p. 26 : 32.
13 Dĕmi geus meunang sababaraha poë,
soemping ka Kesarea radja Agripa sarta
djeung Bernika, kĕrsana ngatoerankeun
14 ka Pestoes. 'Barang geus rada lila ling-
gihna di dinja, pĕrkara Paoeloes teja
seug koe Pestoes ditjarijoskeun ka radja,
kijeu pihatoerna: [a] Pelis nilarkeun hidji
15 djalma di pangberokan; 'ari keur mang-
sa sadkaoela aja di Jĕroesalem, djĕboel
para panghoeloe agoeng djeung para ko-
kolot oerang Jahoedi, pada ngĕlakkeun
ka dinja, pamentana sina dihoekoem.
16 'Seug didjawab koe sadkaoela, teu ka-
lampah di oerang Roem mah, njĕrah-
keun djalma kana hoekoem pati, [b] la-
moen noe ditoeding tatjan padoe-hareu-
pan djeung noe noeding, sarta meunang

pěta pingadjawabeun kana panoedingna.
17 'Děmi geus karoempoel di dijeu, koe
sadkaoela hanteu diměngkekeun deui,
isoekna seug dijoek bae dina korsi pang-
adilan, sarta toeloej marentah, eta djal-
18 ma koedoe dibawa sina maděp. 'Ari noe
noeding teja, geus djogo, teu pisan njě-
boetkeun pěrkawis sakoemaha noe di-
19 njanaän koe sadkaoela; 'ngan aja pěr-
kawis patjogregan djeung Paoeloes teh
[c] tina hal agamana bae, djeung tina hal
hidji djalma noe geus maot, ngaran Je-
soes, ari koe Paoeloes mah disěboetkeun
20 hiroep.'Bawaning tina kaewědan mariksa
eta pěrkawis, toeloej ditanja koe sad-
kaoela, Paoeloes teh soegan daek indit
ka Jěroesalem, sarta dipoetoes di dinja.
21 'Děmi omongan Paoeloes rek apel, men-
ta ditoeggoekeun bae, hajangeun dipang-
ngoeningakeun ka sang praboe; noe ma-
wi sadkaoela toeloej marentah, koedoe
didagokeun bae dongkap ka waktoe koe
sadkaoela disanggakeun ka sang praboe.
22 'Ari pihatoer Agripa ka Pestoes: Sad-
kaoela ge hajang pisan ngadengekeun
ka eta djalma. Pihatoer Pestoes: Soe-
mangga, isoekan bae ngareungeukeun
ka dinja. *a* p. 24:27. *b* p. 23:30. *c* p. 23:29.
23 Děmi isoekna, sanggeus soemping
Agripa djeung Bernika, sarta kalang-
koeng garinding, ladjěng pada lěbět ka
kamar pangdeuheusan, diiring koe para
kapala sěrdadoe, sarta koe para menak
nagara eta; seug Pestoes miwarangan
24 ngadeuheuskeun Paoeloes. 'Sanggeus
dongkap, ladjěng Pestoes ngalahir: Eh,
radja Agripa, djeung sadajana djalma
noe aja di dijeu sasarěngan! tah geu-
ning, ijeu sampejan pada ningali djalma
teh, noe dioendjoekkeun ka sadkaoela
koe sakabehna oerang Jahoedi teja, nja
di Jěroesalem sarta di dijeu; ari aro-
mongna, [a] jen eta teh geus teu pantěs
25 hiroep. 'Tatapi pamanggih sadkaoela,
eta djalma teu pisan milampah anoe
mandjing dihoekoem pati; malah-malah
djinisna hajangeun apel ka sang praboe;
koe sabab kitoe koe sadkaoela geus di-
26 tangtoekeun bakal disanggakeun. 'Děmi
sadkaoela rek njěratkeun ka kangdjěng
goesti, [b] hanteu aja noe poegoeh tina
pěrkawisna. Kitoe noe mawi ajeuna di-
deuheuskeun ka sarampejan, agoengna
ka andjeun, eh radja Agripa! soepaja,
ari geus diparijos, sadkaoela meunang
27 pigeusaneun njěratkeun. 'Karana ari pa-
mikir sadkaoela mah, teu sae pisan
njanggakeun sakitan, hanteu kaoen-
djoekkeun pěrkawis anoe dikělakkeun.
*a* p. 22:22. *b* p. 21:34.

## PASAL 26.

Ladjěng Agripa ngalahir ka Paoeloes:
Maneh teh diwidian njaritakeun pěr-
kara maneh. Geus kitoe Paoeloes njo-
dorkeun pananganana, bari njanggakeun
2 katěrangan, nja kijeu: 'Noen, radja Agri-
pa! simkoering roemaos bagdja pisan,
sarehing dangět ajeuna simkoering ke-
nging ngahatoerkeun katěrangan ka pa-
joeneun andjeun, ngawangsoelan sanis-
kantěn noe ditoeding ka diri simkoering
3 koe oerang Jahoedi. 'Agoengna roemaos
bagdja teh, doemeh andjeun langkoeng
oeninga ka sagala adat sarěng hal pa-
padoean noe di oerang Jahoedi. Koe
pěrkawis eta, panoehoen simkoering,
moegi andjeun kěrsa sabar ngadangoe-
4 keun ka pihatoer simkoering. 'Ari [a] la-
lampahan simkoering ti boeboedak, sa-
rehing ti awitna patjampoer sarěng
bangsa simkoering di Jěroesalem, geus
kanjahoan koe sadajana oerang Jahoedi.
5 'Sabab ti baretona pada njaho ka sim-
koering, saoepami ajeuna daekeun nga-
koe mah, [b] jen lalampahan simkoering
teh noeroetkeun madhab agama sim-
koering noe pangtěměn-těměnna, sakoe-
6 maha adat ahli parisi bae. 'Děmi ajeuna
simkoering teh dibawa ka hoekoem, [c]
lantaran tina pangarěp-ngarěp ka pěr-
djangdjian, anoe koe Allah dipasihkeun
7 ka para karoehoen teja; 'noe diarěp-
arěp koe doewa wělas kaom bangsa sim-
koering, pada hajang didongkapkeun,
bari sarěgěp ngabarakti ka Allah beu-
rang-peuting. Tina eta pangarěp-ngarěp
teja, noen radja Agripa! poerwana sim-
koering dikělakkeun koe oerang Jahoedi
8 teh. 'Naha ari manah arandjeun teh,
ngamoestahilkeun Allah nanghikeun
9 djalma noe maraot? 'Ari moenggoeh diri
simkoering, tadina gadoeh pamikir, [d]
wadjib milampah reja pisan pěrkawis
baris ngamoesoeh ka padjěněngan Je-
10 soes, oerang Nasaret teja. 'Sarta toeloej
koe simkoering prak dipilampah di Jě-
roesalem; ari djalma noe saroetji teh

loba pisan noe datang ka ditoetoep koe
simkoering di pangberokan, doemeh
geus tampa kawasa ti para panghoeloe
agoeng; sarta ana rek dipaehan, [e] di-
11 roedjoekan koe simkoering. 'Sarĕng dina
oenggal-oenggal masigit eta teh rĕmĕn
pisan disiksa koe simkoering, sarawoeh
dipaksa sina ngagogoreng; nja bangĕt
katjida diamoekna koe simkoering,
moenggah dikanijaja di nagara-nagara
12 tanah sedjen. 'Mangsa keur lakoe-lam-
pah kitoe, [f] parĕng simkoering njaba
ka Damsik, ngabantoen kawasa sarĕng
parentah ti para panghoeloe agoeng.
13 'Doemadakan, wantji tĕngah poë, noen
radja! simkoering di djalan nendjo hidji
tjahja, sarĕng ngoengkoelan kana mon-
tjorongna panon-poë, nodjo ti langit ka
simkoering sarĕng ka batoer reureudjeu-
14 ngan. 'Seug pada tibeubeut kabeh kana
taneuh; toeloej simkoering ngadenge
gĕntra, ngalahir ka simkoering; ari la-
hirna koe basa Ibrani, kijeu: Eh Saoel!
Saoel! naha maneh bĕt nganijaja ka ka-
mi? Soesah maneh ari dek njepak kana
15 panjotjog mah. 'Diwangsoel koe sim-
koering: Noen Goesti! andjeun teh saha?
Ari lahiranana: Kami teh Jesoes, noe
16 dikanijaja koe maneh teja. 'Ari ajeuna
maneh geura tjĕngkat, bari toeloej nang-
toeng; karana kami noe matak nembo-
ngan ka maneh, nja eta [g] maneh koe
kami rek didamĕl abdi sarta saksi tina
saniskara noe geus katendjo koe maneh,
djeung noe bakal ditembongkeun ka
17 maneh koe kami. 'Sarta bakal diraksa
ti ijeu bangsa djeung ti oerang kapir;
nja ka dinja ajeuna maneh koe kami
18 dipiwarang, 'pikeun [h] ngabeuntakeun
panonna, sarta nobatkeun eta teh, tina
poëk sina kana tjaäng, djeung tina pa-
ngawasa Setan sina ka Allah, soepaja
pada meunang panghampoera tina dosa-
dosana, sarta [i] meunang warisan reu-
djeung sakoer noe saroetji, tina lantaran
19 kapĕrtjajaän ka kami. 'Koe pĕrkawis kitoe,
noen radja Agripa! simkoering ti harita
teu moengpang ka eta tetendjoan ti sa-
20 warga teh; 'anggoer toeloej ngoewar-
keun, [j] awitna ka oerang Damsik, sarta
ka noe aja di Jĕroesalem djeung di sa-
koeriling tanah Joedea, sarĕngna deui
ka oerang kapir, koedoe pada ganti
pikir, sarta tobat ka Allah, bari milam-
pahkeun pagawean [k] anoe tĕroes djeung
21 pĕrtobat. 'Kitoe poerwana [l] noe mawi
simkoering koe oerang Jahoedi ditang-
kĕp di djĕro kabah; ari pambrihna dek
22 maehan ka simkoering. 'Nanging tina
aja pitoeloeng Allah, simkoering masih
keneh djoengkĕrĕng dongkap ka poë
ijeu, sarĕng ngingĕtan ka noe gĕde ka
noe leutik; [m] hanteu pisan njatoerkeun
anoe pasalija sarĕng noe dilahirkeun koe
para nabi sarawoeh koe Moesa, hal pĕr-
23 kawis anoe bade kalakon: 'jen [n] Kris-
toes teh misti njandang sangsara, sarĕng
deui jen andjeunna, doemeh noe ngawi-
tan ti noe maraot, bade ngembarkeun
hidji tjahja nja ka ijeu bangsa sarĕng ka
oerang kapir.

*a* p. 22 : 3; Gal. 1 : 13. *b* p. 22 : 3. *c* p. 13 : 32. *d* p. 22 : 4. *e* p. 22 : 20. *f* p. 9 : 2. *g* p. 22 : 15. *h* Jĕs. 42 : 7. *i* p. 20 : 32. *j* p. 9 : 20, 28; 20 : 21. *k* Mat. 3 : 8. *l* p. 21 : 30. *m* p. 24 : 14; 28 : 23. *n* Loek. 24 : 26.

24 Mangsa Paoeloes njaoer kitoe, nĕ-
rangkeun lampahna teja, seug Pestoes
ngalahir sarta bĕdas gĕntrana: Eh Pa-
oeloes! omongan maneh teh sasar; tina
loba pisan kapintĕran, matak njasar-
25 keun ka maneh. 'Dĕmi walonan Paoe-
loes: Noen, Pestoes noe langkoeng ka-
wasa! teu pisan-pisan sasar simkoering
teh; ari noe diomongkeun koe simkoe-
ring, nja eta omongan noe sajaktos sa-
26 rĕng eling pipikiran. 'Karana radja mah
langkoeng oeninga ka eta pĕrkawis, noe
mawi simkoering hatoeran ka andjeunna
sarĕng lĕga hate; karana ditangtoskeun
koe simkoering, eta pĕrkawis moal aja
noe karimboenan moenggoeh ka an-
djeunna, wantoening [a] ari djadina teh
27 lain dina djoeroe. 'Noen, radja Agripa!
koemaha andjeun teh pĕrtjantĕn ka para
nabi? Da simkoering geus tĕrang, an-
28 djeun teh pĕrtjantĕn ka dinja. 'Ari la-
hiran Agripa ka Paoeloes: Kami teh
bis-bis dek kabongroj koe maneh asoep
29 [b] Kristĕn! 'Ari walonan Paoeloes: Noe
disoehoenkeun koe simkoering ka Allah,
lain andjeun woengkoel, sarĕng sadajana
bae noe ngareungeu ka simkoering dina
poë ijeu, moegi-moegi bis-bis teh sarĕng
djeung prakna, sing datang ka sami
sarĕng diri simkoering, kadjabi ti ijeu
[c] rante.

*a* Joh. 18 : 20. *b* p. 11 : 26. *c* p. 28 : 20.

30 Sanggeus Paoeloes milahir kitoe, [a] ra-
dja teh ladjĕng ngadĕg, djeung goepĕr-

noer rawoeh Bernika, sarta djeung sada-
31 jana noe tjalik sasarĕngan; 'pada njing-
kah ka sisi, bari sasaoeran djeung kantja;
ari salaoerna: [b] Eta djalma teu pisan
milampah noe mandjing dihoekoem pati,
32 atawa diraute. 'Ari lahiran Agripa ka
Pestoes: Eta djalma beunang dileupas-
keun, oepama teu [c] apel manten ka sang
praboe mah. *a* p. 25 : 23. *b* p. 25 : 25. *c* p. 25 : 11.

## PASAL 27.

Sanggeusna ditangtoekeun rek dilajar-
keun [a] ka tanah Itali, toeloej Paoeloes
djeung sababaraha sakitan noe sedjen
diselehkeun ka hidji kapala sĕrdadoe,
ngaran Joelioes, kaäsoep barisan pra-
2 boe. 'Tidinja kaoela pada oenggah ka
kapal ti nagara Adramiti, noe rek mapaj
nagara-nagara di sisi tanah Asia. Geus
kitoe lajar; sarta aja noe ngareudjeu-
ngan ka kaoela, [b] Aristarkoes, oerang
3 Makĕdoni, noe ti Tesalonika teja. 'Ari
isoekna kaoela daratang ka nagara Si-
don. Dĕmi Joelioes [c] soemejah pisan
boedina ka Paoeloes, sarta diwidian tja-
lik ka sobat-sobat, soepaja dibĕkĕlan.
4 'Sanggeus madjoe deui ti dinja, lajar
teh malipid ka Kiproes, sabab angin
5 mapag. 'Toeloej njorang laoet noe di
Kilikia djeung Pampili; geus kitoe da-
tang ka nagara Mira, bilangan Likia.
6 'Di dinja kapala teh mĕndakan hidji
kapal ti nagara Aleksandri, sĕdjana lajar
ka tanah Itali; seug kaoela kabeh di-
7 toempangkeun. 'Koe bawaning kĕndor
madjoena, geus meunang sababaraha
poë seuseut datang ka pĕlĕbah nagara
Kĕnidoes; tina sabab kahalangan koe
angin, toeloej bae lajar teh malipid ka
8 Krete, di pĕlĕbah nagara Salmone. 'Seu-
seut bisa ngaliwatan eta poelo; toeloej
datang ka hidji ĕnggon, anoe ngaran Pa-
laboewan Aloes; deukeut ka dinja aja
nagara Lasea. *a* p. 25 : 12. *b* p. 19 : 29.
*c* p. 24 : 23; 28 : 16.

9 Tina sabab geus lila katjida, sarta
lajar ajeuna matak rarempan, pedah
geus liwat [a] waktoe poewasa, noe matak
10 Paoeloes mepelingan ka sakabehna, 'ki-
jeu lahirna: Eh, batoer-batoer! kaoela
geus awas pisan, lajar teh bakal manggih
kasoesah sarta karoegian gĕde, moal
woengkoel kana moewatan djeung kapal
bae, samalah ka njawa oerang pribadi.
11 'Tatapi ari kapala teh anggoer ngagoe-
goe ka istriman sarta ka nangkodana,
ti batan ngagoegoe ka pilahir Paoeloes.
12 'Djeung koe sabab eta palaboewan han-
teu hade pĕrnahna dieureunan oesoem
tiris, noe matak tjarek pirĕmpoeg noe
loba, leuwih hade madjoe deui bae, soe-
gan bisa nĕpi ka Penik, hajang eureun
di dinja; ari eta teh hidji palaboewan di
poelo Krete, njelaboemi ngidoel-ngoelon
13 djeung ngaler-ngoelon. 'Parĕng angin
leutik ngahiliwir ti kidoel, noe matak
panjanana pitoeloeseun pikarĕpeunana;
seug narik djangkar, bari toeloej lajar
14 malipid deukeut pisan ka Krete. 'Tatapi
teu koengsi lila kapal teh kadoepak koe
angin topan, anoe disĕboet Eroklidon.
15 'Tidinja kapal kabawa, hanteu bisa na-
han angin, noe matak koe kaoela sadaja
seug diasrahkeun, djadi salantrah-lan-
16 trahna bae. 'Geus kitoe mĕnĕran ka sisi
hidji poelo leutik, ngaran Klaoeda; di
dinja seuseut bisa meunangkeun sam-
17 panna. 'Ari geus dioenggahkeun sampan
teh, toeloej kapal dibĕbĕran ti handapna,
noe dipake teh noe geus maranti; sarta
koe bawaning sarijeuneun bisi kandas
kana karang ngaran Sirtoes, seug nga-
goeloengkeun lajar, bari toeloej ngam-
18 bang sakaparan-paran bae. 'Djeung tina
sabab loewak-lejok bangĕt katjida koe
angin riboet, noe matak isoekna pada
19 mitjeun barang-barang. 'Sarta dina poë
noe katiloe kaoela [b] pada mitjeun pa-
20 rabot kapal koe leungeun pribadi. 'Meu-
nang sababaraha poë lilana hanteu tem-
bong panon-poë, kitoe deui bentang-
bentang, sarta kateumbag koe angin
riboet lain leuleutikan, noe matak ka-
oela sadaja geus taja pangharĕpan kana
21 pisalamĕteun. 'Sanggeus lila pisan han-
teu dalalahar, ladjĕng Paoeloes ngadĕg
di tĕngah-tĕngahna, sarta ngalahir: Eh,
batoer-batoer! bĕnĕrna bareto ngawaro
ka kaoela, sarta hanteu waka indit ti
Krete, njingkiran ijeu balai djeung ijeu
22 karoegian teh. 'Tatapi ari ajeuna mah
kaoela magahan ka maraneh, koedoe
sing pada gĕde hate; karana maraneh
moal koengsi aja noe tiwas njawana,
23 ngan woengkoel kapalna bae. 'Karana
peuting tadi aja noe ngadĕgan ka ka-
oela, hidji malaikat ti Allah, noe kagoe-
ngan diri kaoela, sarta noe dibaktian

24 koe kaoela; 'ari lahirna: Eh Paoeloes!
[c] oelah sijeun-sijeun; maneh koedoe di-
djagragkeun di hareupeun praboe; sarta,
masing njaho, sakabehna noe taroempak
kapal djeung maneh, eta koe Allah geus
25 dipasihkeun ka maneh. 'Koe sabab ki-
toe, eh batoer-batoer! koedoe sing pada
gĕde hate; karana kaoela pĕrtjaja ka
Allah; geus tangtoe pidjadieun sakoe-
maha noe dilahirkeun ka diri kaoela
26 teja. 'Tatapi oerang teh geus misti bakal
kandas [d] kana hidji poelo. [a] 3 Moesa 23:27.
[b] Joen. 1:5. [c] p. 18:9; 23:11. [d] p. 28:1.

27 Dĕmi geus nĕpi kana kaopat-wĕlas peu-
tingna, kaoela sadaja oeprak-aproek teh
dina laoet Adria; geus kitoe wantji tĕ-
ngah peuting toekang kapal boga rara-
saän djiga keur njampeurkeun ka darat.
28 'Toeloej njĕmploengkeun pangdjoeg-
djoegan, aja doewa poeloeh deupa djĕ-
rona; geus ladjoe deui saeutik, mindo
njĕmploengkeun pangdjoegdjoegan, aja
29 lima wĕlas deupa djĕrona. 'Sarta koe
bawaning sijeuneun kapal bisi kandas
kana karang, toeloej ngantjlomkeun
opat djangkar ti toekangeun kapal, sarta
pada ngarĕp-ngarĕp hajang geura braj
30 beurang. 'Ari toekang kapal karĕpna dek
maringgat tina kapal, sarta noeroen-
keun sampan, poera-poera dek noeroen-
31 keun djangkar ti hareupeun kapal. 'Koe
sabab kitoe, seug Paoeloes misaoer ka
kapala djeung ka sakabeh sĕrdadoe:
Oepama eta hanteu tĕtĕp dina kapal
mah, maraneh teh moal meunang sala-
32 mĕt. 'Toeloej koe sĕrdadoe tambang
sampan teh ditilas, seug ragrag sampan-
33 na ka laoet. 'Barang dek braj beurang,
ladjĕng Paoeloes mepelingan ka saka-
behna, koedoe pada dadaharan; ari la-
hirna: Ajeuna geus kaopat-wĕlas poë
ijeu maraneh nja ngadago-dago, teu da-
daharan, sarta hanteu pisan barangha-
34 kan naon-naon. 'Koe pedah kitoe, kaoela
ngingĕtan ka maraneh, koedoe dadaha-
ran; karana nja eta saratna pisalamĕ-
teun maraneh; karana lĕbah maraneh
saoerang ge moal aja [a] noe bakal ragrag
35 boeoek salambar tina sirah. 'Sanggeusna
ngalahir kitoe, ladjĕng njandak roti,
sarta [b] moedji soekoer ka Allah, kasak-
sian koe sakabeh; dĕmi geus disĕmple-
36 kan, ladjĕng didahar. 'Geus kitoe saka-
behna djadi gĕde hate; seug pada dada-
37 haran deui. 'Ari kaoela sadaja noe aja
dina kapal, djoemlah doewa ratoes toe-
38 djoeh poeloeh gĕnĕp djiwa. 'Dĕmi geus
sareubeuheun dadaharanana, toeloej mi-
tjeun gandoem momotan kapal ka laoet,
39 malar sina hampang kapalna. 'Barang
geus braj beurang, teu njarahoëun nga-
ran eta daratan; sarta narendjo sesego-
gan, aja basisirna; geus kitoe karĕpna,
oepama beunang, kapal dek disimpang-
40 keun ka dinja. 'Seug toeloej djangkar
ditarilas, ditinggalkeun bae dina laoet,
sarta ngoedaran tali kamoedi; tidinja
meberkeun lajar noe ti hareup, ditebeng-
keun kana angin, bari toeloej kapalna
41 dibĕnĕrkeun ka eta basisir teja. 'Ana
noedjoe ka ĕnggon, noe dihapit koe laoet
kentja-katoehoeëunana, toeloej kapal
teh kandas ka dinja; [c] ari ti hareupna
nangkod pageuh, teu gĕdag-gĕdag atjan,
tatapi ari toekangna mah bĕdjad, tina
42 bawaning bangĕt kaseblok ombak.'Dĕmi
parĕmpoegan sĕrdadoe, sakitan-sakitan
dek dipaehan, soepaja oelah aja noe ngo-
43 djaj, toeloej minggat. 'Tatapi ari kapala
mah, koe bawaning hajang noeloeng ka
Paoeloes, toeloej mĕgatan ka pikarĕpeun
sĕrdadoe, sarta marentah, jen saha-saha
noe bisa ngodjaj koedoe ti heula bae toe-
toeroeboen, sarta toeloej handjat ka
44 darat; 'ari noe sadjaba ti dinja mah,
sawareh koedoe taroempak papan, noe
sawareh deui taroempak bĕbĕdjadan ka-
pal. Kitoe djalanna noe matak saka-
behna nĕpi ka darat, sarta pada salamĕt.
[a] Loek. 21:18. [b] Mat. 14:19. [c] 2 Kor. 11:25.

## PASAL 28.

Sanggeus kaoela pada salamĕt, toeloej
meunang bedja, [a] eta poelo ngaranna
2 Melita. 'Ari priboemina liwat langkoeng
ngoetamakeunana ka kaoela sadaja; ka-
rana njijeun doeroeekan, sarta kaoela
pada dibawa ka djĕro imah, [b] tina sabab
datang hoedjan, djeung sabab keur tiris.
3 'Dĕmi Paoeloes moeloeng pangpoeng sa-
keupeul, diteundeun kana doeroekan;
geus kitoe aja hidji oraj wĕlang bidjil,
tina kapanasan, seug meulit ka pana-
4 nganana. 'Barang priboemi teh narendjo
eta oraj ngambaj dina pananganana, toe-
loej pada ngomong djeung batoerna: Eta
djalma geus tangtoe boga dosa maehan;
karana kakara salamĕt tina laoet, da

koe balĕsan teu bae meunang hiroep.
5 'Tatapi koe andjeunna oraj teh ladjĕng
dikepretkeun kana seuneu, [c] teu djadi
6 sakara-kara. 'Ari panjana djalma teja
andjeunna tangtoe pibareuheun, atawa
dadak-sakala roeboeh maot. Dĕmi geus
lila noenggoean, ana nendjo Paoeloes
teu djadi kitoe-kijeu, toeloej ganti panja-
nana, ari aromongna, [d] jen andjeunna
teh batara. *a* p. 27:26. *b* 2 Kor. 11:27.
*c* Mark. 16:18. *d* p. 14:11.

7 Ari gĕgĕden poelo eta, djĕnĕngan Poe-
blioes, kagoengan pakoewon deukeut ka
eta ĕnggon teja; ladjĕng ngakoe ka ka-
oela sadaja, diandjrĕkkeun tiloe poë,
8 sarta soemejah pisan. 'Dĕmi rama Poe-
blioes teh keur ebog moerijang sarta
kabeuratan gĕtih. Ladjĕng Paoeloes tja-
lik ka dinja, sarta sanggeus nĕnĕda, seug
[a] ditoempangan panangan, didamang-
9 keun. 'Geus kitoe djalma noe sedjen ge,
[b] sakoer noe boga panjakit dina poelo
eta, seug ngadareuheusan, toeloej pada
10 ditjageurkeun. 'Sarta eta teh pada hor-
mat ka kaoela sadaja, reja katjida pa-
hormatanana; samalah keur mangsa
kaoela rek arindit, pada njoekoep pibĕ-
kĕleun kaoela. *a* Mark. 16:18. *b* Mat. 4:24.

11 Sanggeus meunang tiloe boelan, toe-
loej kaoela sadaja lajar, toempak kapal
ti Aleksandri, anoe mantas eureun di
poelo eta keur oesoem tiris; ari tjitjiren
12 kapal teh Kastor djeung Poloek. 'Tidinja
datang ka nagara Sirakoesa, sarta nga-
13 rĕrĕb meunang tiloe poë. 'Ari ti dinja
lajar teh ngoeriling, toeloej datang ka
nagara Regioem; kaheuleutan koe sapoë
aja angin ti kidoel, noe matak kadoewa
poëna kaoela daratang ka nagara Poe-
14 teoli. 'Di dinja manggih doeloer-doeloer;
ari eta noenoehoen ka kaoela sadaja,
soepaja ngandjrĕk di maranehanana wa-
tĕs toedjoeh poë. Geus kitoe kaoela pada
15 toeloej ka nagara Roem. 'Ari doeloer-
doeloer noe di dinja, sapedah geus nga-
denge tina hal kaoela sadaja, toeloej
marapagkeun nĕpi ka Pasar Apioes
sarta ka Pamondokan Tiloe. Barang eta
teh katingali koe Paoeloes, ladjĕng moe-
dji soekoer ka Allah, sarta djadi gĕde
manahna.

16 Mangsa kaoela geus daratang ka
Roem, sakitan-sakitan koe kapala teja
toeloej disanggakeun ka koemĕndang
djaga-baja; [a] tatapi Paoeloes mah diwi-
dian imah-imah koemaha kasoekaänana
bae, barĕng djeung hidji sĕrdadoe noe ba-
17 koe ngadjaga andjeunna. 'Ari geus kitoe,
sanggeus meunang tiloe poë ladjĕng Paoe-
loes ngahatoeranan tjalik ka sadajana
noe djadi loeloegoe oerang Jahoedi.
Dĕmi geus koempoel, ladjĕng misaoer
kijeu ka darinja: Eh, saderek-saderek!
kaoela teh, [b] noe teu boga kasalahan ka
bangsa oerang, atawa kana adat karoe-
hoen, datang ka dibarogod, ti Jĕroesa-
lem diselehkeun ka leungeun oerang
18 Roem. 'Sanggeusna oerang Roem teh
mariksa ka kaoela, sĕdjana dek ngaleu-
paskeun, [c] sabab kaoela hanteu boga ka-
salahan anoe mandjing dihoekoem paeh.
19 'Tatapi eta teh koe oerang Jahoedi dila-
wan, noe matak rarasaän kaoela koedoe
[d] apel ka sang praboe; lain pisan koe
sabab kaoela aja pingĕlakkeuneun noe
20 sabangsa djeung kaoela. 'Kitoe poer-
wana sampejan koe kaoela dihatoeranan
ka dijeu, hajang patĕpang sarta tjatja-
rijos ka sampejan teh; karana [e] koe tina
pangarĕp-ngarĕp Israil noe matak ka-
21 oela ditĕrapan ijeu [f] rante. 'Ari walona-
nana ka Paoeloes: Kaoela hanteu nampa
soerat ti Joedea pĕrkawis sampejan,
sarta doeloer-doeloer noe datang ka di-
jeu taja pisan noe ngabedjakeun atawa
ngomongkeun kagorengan ka sampejan.
22 'Tatapi kaoela hajang oge ngadenge ti
sampejan, hal anoe djadi pangraos sam-
pejan; karana moenggoeh eta [g] madhab
teja, geus kanjahoan koe kaoela jen di-
padoean di mana-mana. *a* p. 24:23; 27:3.
*b* p. 24:12; 25:8. *c* p. 26:32. *d* p. 25:11.
*e* p. 23:6; 26:6. *f* p. 26:29. *g* p. 24:5, 14.

23 Tidinja ka Paoeloes nangtoekeun po-
ena. Ari geus kitoe loba pisan noe datang
ka andjeunna, ka pangandjrĕkanana;
seug Paoeloes netelakeun [a] karadjaän
Allah ka darinja, sarta mepelingan, pam-
brihna soepaja pada datang ka pĕrtjaja
ka Jesoes; noe dianggo teh toret Moesa
djeung kitab para nabi; lilana ti isoek
24 dongkap ka boerit. 'Ari [b] noe sawareh
pĕrtjajaeun ka noe dilahirkeun, tatapi
noe sawareh deui mah hanteu pĕrtja-
25 jaeun. 'Pedah teu rĕmpoeg djeung ba-
toer, toeloej pada moelang, sanggeus
Paoeloes ngalahirkeun kasaoeran kijeu:
Nja bĕnĕr pisan noe diandikakeun [c] koe

Roh Soetji lantaran nabi Jĕsaja ka-
26 roehoen oerang teja; 'ari pangandikana:
[d] Maneh geura leumpang ka ijeu bangsa,
sarta bedjaän kijeu: Maraneh bakal nga-
denge koe tjeuli, tatapi moal ngaharti;
sarta bakal molotot koe panon, tatapi
27 moal nendjo. 'Karana ijeu bangsa geus
djadi mintoel hatena, ari tjeulina hese
ngadengena, sarta panonna geus dipeu-
reumkeun; soepaja oelah narendjo koe
panon, djeung oelah ngadarenge koe
tjeuli, djeung oelah ngaharti koe hate,
djeung oelah tarobat, sarta oelah di-
28 tjageurkeun koe kami. 'Koe sabab kitoe,
koedoe kanjahokeun koe sampejan, [e] ka-
salamĕtan Allah teh geus dikintoenkeun
ka oerang kapir, sarta eta teh tangtoe
29 ngadarengekeun. 'Sanggeus Paoeloes
ngalahir kitoe, toeloej oerang Jahoedi
teh maroelang, bari rosa pisan papa-
doeanana djeung batoer. *a* p. 20 : 25; 26 : 22.
*b* p. 17 : 4. *c* 2 Petr. 1 : 21. *d* Jĕs. 6 : 9, 10. *e* p. 13 : 46.

30 Dĕmi Paoeloes teh tjalikna dina boe-
mi beunang njewa, doewa taoen lilana,
djeung narima ka sakoer noe ngadeu-
31 heusan; 'sarta ngoewarkeun karadjaän
Allah teja, djeung ngawoeroek tina hal
Goesti Jesoes Kristoes bari kalangkoeng
[a] loedeung; taja noe ngahalangan.
*a* p. 4 : 29; 14 : 3; Ep. 6 : 20.

---

# SĔRAT TI RASOEL PAOELOES
## KA OERANG ROEM.

---

### PASAL 1.

Sĕrat kaoela Paoeloes, [a] abdi Jesoes
Kristoes, [b] rasoel beunang njaoer, [c]
2 dimoehoengkeun kana Indjil Allah, 'noe
koe Allah didjangdjikeun ti baheula, [d]
koe lantaran nabi-nabina, dina Kitab
3 soetji, 'tina hal Poetrana, [e] noe mĕdal
tina toeroenan Dawoed, moenggoehing
4 daging soteh; 'noe geus diboektikeun
sarta sajaktina jen [f] Poetra Allah, moeng-
goeh tina Roh kasoetjian, koe lantaran
tanghina ti noe maraot, nja eta Jesoes
5 Kristoes, Goesti oerang; 'anoe djadi lan-
taran [g] kaoela geus pada nampa sih-
koernija djeung karasoelan, baris mi-
gawe nganoetkeun kana pĕrtjaja dina
lĕbah sakabehna bangsa kapir, pikeun
6 djĕnĕnganana; 'dalah maraneh ge ka-
bilang ka dinja, eh sadaja [h] noe beu-
7 nang njaoer Jesoes Kristoes; - 'doema-
tĕng sadajana [i] kaäsih Allah, noe aja
di nagara Roem, [j] djalma saroetji beu-
nang njaoer. [k] Moegi-moegi maraneh
pada dipaparin sih-koernija reudjeung
kasĕnangan ti Allah, Rama oerang, sarta
ti Goesti Jesoes Kristoes! *a* Gal. 1 : 10.
*b* Lal. 26 : 16. *c* Gal. 1 : 15. *d* p. 3 : 21; 16 : 25;
Tit. 1 : 2. *e* Lal. 13 : 23. *f* Lal. 13 : 33, 34; 1 Tim.
3 : 16; 1 Petr. 3 : 18. *g* Ep. 3 : 8. *h* p. 9 : 24. *i* Kol.
3 : 12. *j* 1 Kor. 1 : 2. *k* 2 Kor. 1 : 2.

8 Kaoela mimiti moedji soekoer ka Al-
lah kaoela, lantaran Jesoes Kristoes,
koe karana maraneh sakabeh, tina sa-
bab kapĕrtjajaän maraneh kawĕntar-
9 keun di saälam-doenya. 'Karana [a] Allah,
noe dikawoelaän koe kaoela tĕroes reu-
djeung hate, dina Indjil Poetrana, nja
eta noe djadi saksi kaoela, jen kaoela
10 teu loewang [b] ingĕt ka maraneh; 'sa-
lawasna kaoela dina panĕda njoehoen-
keun, [c] moegi-moegi kaoela diparĕng-
keun koe pangĕrsa Allah meunang ka-
noegrahan, sing bisa nĕpoengan sakali
11 ka maraneh. 'Karana [d] kaoela hajang
pisan papanggih djeung maraneh, sang-
kan kaoela ka maraneh bisa mere pa-
sihan sipat rohani, soepaja maraneh
12 dikoewatkeun; 'tĕgĕsna teh kaoela di
maraneh hajang barĕng dililipoer, koe
kapĕrtjajaän oerang noe sasama, nja koe
13 kapĕrtjajaän maraneh sarta kaoela. 'Ta-
tapi kahajang kaoela, eh doeloer-doe-
loer! maraneh oelah teu njaraho, jen
kaoela geus rĕmĕn pisan aja angkanan
ngadatangan ka maraneh, dĕmi nĕpi ka
ajeuna [e] aja halangan; noe dipambrih
soepaja kaoela di maraneh ge aja beu-
beunangan saeutik-eutikeun, tjara di oe-
14 rang kapir sedjen.'Ari ka oerang Joenani

sarta ka noe lain Joenani, ka noe pintĕr
sarta ka noe bodo, [f] kaoela roemasa
15 hoetang. 'Koe sabab kitoe, moenggoeh
diri kaoela panteg nja soeka, ka ma-
raneh ge, anoe aja di Roem, ngoewar-
16 keun Indjil. 'Karana kaoela [g] hanteu
mikaera ka Indjil Kristoes; karana [h]
eta teh kawasa ti Allah, didjadikeun
matak salamĕt ka oenggal-oenggal djal-
ma noe pĕrtjaja, [i] ka oerang Jahoedi
heula, sarta ka oerang Joenani ongkoh.
17 'Karana ari [j] kabĕnĕran Allah teh di-
ebrehkeun dina djĕro eta, ti pĕrtjaja
kana pĕrtjaja, sakoemaha noe geus di-
oengĕlkeun dina Kitab kijeu: [k] Ari djalma
noe bĕnĕr pihiroepeunana teh koe ka-
pĕrtjajaän. *a* Pil. 1 : 8. *b* Ep. 1 : 16. *c* p. 15 : 23, 32. *d* 1 Tes. 3 : 10. *e* p. 15 : 22. *f* 1 Kor. 9 : 16. *g* 2 Tim. 1 : 8, 12. *h* 1 Kor. 1 : 18. *i* p. 2 : 9. *j* p. 3 : 21; 10 : 3. *k* Hab. 2 : 4.

18 Karana ari bĕbĕndoening Allah teh
diëbrehkeun ti sawarga toemĕrap ka
saniskara kamasijatan djeung kadora-
kaän djalma, noe pada ngadingdingan
19 kajaktian koe kadorakaän.'Rehna [a] anoe
beunang dikanjahokeun hal Allah teh,
eta geus njata di djalma; karana koe
20 Allah geus dinjatakeun ka darinja. 'Ka-
rana ari sipat Allah noe teu katendjo
koe panon, kawasana noe langgĕng sarta
djeung kaägoenganana, eta ti barang
ngadjadikeun alam-doenya, [b] kanjahoan
sarta kadjoedi tina dadamĕlanana, ma-
nana djalma teh taja pigeusaneun nam-
21 pik salah. 'Sababna sangkilang njahoëun
ka Allah, hanteu ngamoeljakeun, kitoe
deui moedji soekoer, koemaha pantĕsna
ka Allah; [c] anggoer pada ngadjadi sija-
sija dina palikiranana, sarta hatena noe
teu boga pangarti teh ngadjadi [d] poëk.
22 'Ngadarakoekeun maneh pintĕr, padahal
23 ngadjadi boeroeng; 'sarta [e] kamoeljaän
Allah noe teu keuna roeksak teh koe
eta geus diganti koe artja roepa ma-
noesa noe keuna roeksak, kitoe deui
koe roepa manoek, sarta roepa sato
soekoe opat djeung noe tingkarajap.
*a* Lal. 14 : 17; 17 : 26, 27. *b* Djab. 19 : 2. *c* 2 Radj. 17 : 15; Djab. 62 : 11. *d* Ep. 4 : 18. *e* 2 Radj. 17 : 29; Djab. 106 : 20.

24 Koe sabab kitoe noe matak eta koe
Allah geus disĕrahkeun [a] kana kana-
djisan, tina pakarĕpan hatena, masingna
silih-hinakeun awakna djeung batoer.
25 'Ari koe eta kajaktian Allah teh geus
diganti koe kabohongan, sarta pada
njĕmbah djeung ngabakti kana dada-
mĕlan, dileuwihkeun ti noe kagoengan
damĕl, [b] anoe koedoe dipoedji salalang-
gĕngna! Amin. *a* 1 Tes. 4 : 5. *b* p. 9 : 5.

26 Koe sabab kitoe noe matak eta koe
Allah geus disĕrahkeun kana napsoe
hina. Da sadalah awewena geus nga-
ganti lampah oemoem koe noe teu oe-
27 moem. 'Kitoe deui ari lalaki, geus ning-
gal make awewe koemaha oemoemna,
ari dina napsoena ngĕntab ka sasamana,
[a] lalaki migawe kahinaän djeung pada
lalaki, sarta pada nampa kana dirina
pamalĕs sasabna, koemaha misti.
*a* 3 Moesa 18 : 22.

28 Djeung sapedah teu soedieun nganja-
hokeun ka Allah, noe matak koe Allah
geus pada disĕrahkeun kana pikir nista,
masingna pada migawe anoe hanteu pa-
29 toet: 'wani [a] djĕdjĕl koe saroepaning
kadorakaän, djinah, kadjoeligan, kapĕ-
rĕtjitan, kagorengan; pinoeh koe dĕngki,
30 maehan, paseja, tjidra, djahil; 'istorian,
oepatan, giroek ka Allah, neungteuinga-
nan, kamagoengan, soewaban, bisaän
ngarang kagorengan, moengpang ka ko-
31 lot, 'teu boga pangarti, palatjidra tina
djangdji, teu boga kanjaähan oemoem,
32 teu daek rapih, teu karoenjaän. 'Dĕmi
eta teh, [b] sangkilang njahoëun hoekoem
Allah, jen anoe migawe kitoe mandjing
kana hoekoem pati, lain ngalampahkeun
sorangan bae, malah panoedjoeëun ka
noe migawe kitoe pĕtana.
*a* Mat. 15 : 19; 2 Tim. 3 : 2. *b* p. 2 : 14.

## PASAL 2.

Koe sabab kitoe, eh djalma! [a] maneh
moal bisa nampik salah, nja saha
bae maneh teh noe ngahoekoeman. Ka-
rana maneh, satijap-tijap ngahoekoeman
ka noe sedjen, nja ngahoekoeman ka
diri sorangan; sabab maneh anoe nga-
hoekoeman teh, migawe pon kitoe ke-
2 neh. 'Dĕmi oerang teh pada njaho, hoe-
koeman Allah sarta saestoena ka sakoer
3 noe migawe kitoe. 'Ari maneh, eh djal-
ma! noe ngahoekoeman ka noe migawe
kitoe pĕtana, padahal sorangan ge mi-
gawe, naha maneh boga pikir, jen ma-
neh teh bisa pingĕdjateun tina hoekoe-
4 man Allah? 'Naha maneh karah njoemah-
keun kana kasoegihan kamoerahanana,

djeung kasarehanana, sarta kasaba-
ranana? [b] koetan maneh hanteu njaho,
jen kamoerahan Allah teh noengtoen
5 diri maneh kana pĕrtobat? 'Dĕmi tina
sabab kateuasan maneh, sarta hate ma-
neh sangeuk kana pĕrtobat, eta maneh
ngĕlĕp bĕbĕndoe pikeun diri maneh,
keur [c] poëan bĕbĕndoe sarta diëbreh-
keunana hoekoeman noe adil ti Allah,
6 'anoe bakal malĕs ka hidji-hidji djalma,
[d] noeroetkeun koemaha pagaweanana
7 bae. 'Ari djalma noe pĕngkoeh kana lam-
pah kahadean, anoe njijar kamoeljaän,
djeung hormat, sarta kateu-roeksakan,
tangtoe dibalĕs hiroep noe langgĕng;
8 'tatapi ari djalma noe bahoela mah,
noe teu noeroet kana kajaktian, ari kana
kadorakaän mah noeroet, [e] tangtoe di-
9 balĕs wĕra djeung bĕbĕndoe. 'Kasoekĕ-
ran djeung karoepĕkan moenggoeh ka
njawa sakoer djalma noe njijeun kago-
rengan, ari [f] ka oerang Jahoedi heula,
10 sarta ka oerang Joenani ongkoh; 'sa-
balikna kamoeljaän, djeung hormat, sar-
ta kasĕnangan moenggoeh ka hidji-hidji
djalma noe njijeun kahadean, ari ka oe-
rang Jahoedi heula, sarta ka oerang
11 Joenani ongkoh; 'karana [g] moenggoeh
di Allah mah hanteu pisan pilih-kasih.
12 'Karana sarejana djalma noe geus mi-
gawe dosa [h] teu kalawan toret, tangtoe
pada tjilaka teu kalawan toret; kitoe
deui sarejana djalma noe geus migawe
dosa kalawan toret, tangtoe pada di-
13 hoekoem koe toret. 'Karana [i] lain noe
ngadenge toret, anoe bĕnĕr di pajoeneun
Allah teh, nja noe ngalampahkeun toret
anoe bakal didamĕl bĕnĕr teja mah.
14 'Karana lamoen oerang kapir, noe teu
boga toret, ti bakatna milampah noe
diparentahkeun koe toret, eta noe teu
boga toret teh nja djadi toret pikeun
15 dirina; 'karana nandakeun [j] jen pang-
gawe toret teh ditoelis dina djĕro hatena,
ari boedi-rasana miloe djadi saksi, sarta
pikiranana ka pada pikiran njalahkeun
16 atawa ngabĕnĕrkeun, 'keur poëan Allah
bakal ngahoekoeman [k] kana rikiping
djalma, koe lantaran Jesoes Kristoes,
noemoetkeun sakoemaha Indjil kaoela.

*a* p. 3:9—19. *b* 2 Petr. 3:15. *c* Sil. 11:4. *d* Mat. 16:27; 2 Kor. 5:10. *e* 2 Tes. 1:8. *f* p. 1:16. *g* Lal. 10:34. *h* 1 Kor. 9:21. *i* Mat. 7:21; Jak. 1:22; 1 Joh. 3:7. *j* p. 1:32. *k* Djab. 90:8; 1 Kor. 4:5.

17 Saoepama maneh disĕboet Jahoedi,
[a] sarta neuteuh dina toret, djeung moe-
18 dji maneh tina hal Allah, 'sarta njaho
pangĕrsana, djeung njoba noe beda-beda,
pedah maneh geus diwoeroek toret;
19 'sarta maneh ngandĕlkeun diri djĕdjĕr
djalma lolong, tjahjaning djalma noe aja
20 di noe poëk, 'poerah magahan ka noe
ireug, poerah ngawoeroek ka noe bodo,
boga paroepaäning kanjaho sarta kajak-
21 tian dina toret: - 'dĕmi maneh, noe
magahan ka noe sedjen, [b] naha teu ma-
gahan diri sorangan? Noe ngawoeroek
jen oelah maling, naha ari maneh so-
22 rangan mah maling? 'Noe ngomong jen
oelah ngaranjed, naha ari maneh sora-
ngan mah ngaranjed? Noe geuleuh ka
brahala, naha maneh ngarajah barang
23 soetji? 'Noe moedji maneh tina hal toret,
naha maneh ngahinakeun ka Allah lan-
24 taran ngarĕmpak toret? 'Karana padjĕ-
nĕngan Allah digogoreng di lĕbah oerang
kapir, tina sabab maraneh, [c] sakoemaha
25 noe geus dioengĕlkeun dina Kitab. 'Ka-
rana ari soenat teh nja soteh mangpaät,
lamoen maneh ngestoekeun toret; tatapi
oepama maneh ngarĕmpak toret mah,
eta soenat maneh teh ngadjadi koeloep.
26 'Saoepama ajeuna noe koeloep nĕtĕp-
keun kana hoekoem toret, naha eta koe-
loepna teh lain bakal kaitoeng soenat?
27 'Djeung ari koeloep toetoeroenan teh,
lamoenna ngalampahkeun toret, naha
lain bakal ngahoekoeman ka maneh, noe
boga aksara djeung soenat, tatapi nga-
28 rĕmpak toret? 'Karana [d] ari Jahoedi
teh, lain eta noe lahir; kitoe deui ari
soenat teh, lain eta noe lahir dina da-
29 ging; 'ĕnjana mah Jahoedi teh, noe di
batin; djeung ari soenat teh, [e] nja noe
dina hate, dina sadjĕroning roh, lain
sadjĕro aksara bae; ari noe kitoe teh
poedjina lain ti djalma, saestoena ti Allah.

*a* p. 9:4. *b* Mat. 23:3, 4. *c* Jĕs. 52:5; Jĕh. 36:23. *d* Joh. 8:39; p. 9:7; Kol. 2:11. *e* 5 Moesa 10:16; Jĕr. 4:4.

## PASAL 3.

Lamoen kitoe mah, naon kaleuwihan
oerang Jahoedi? atawa naon mang-
2 paätna soenat teh? 'Geus tinangtoe reja-
reja pisan. Hidji pĕrkara, [a] eta geus di-
3 gadoehan pangandika Allah. 'Karana
koemaha? Sanadjan noe sawareh hanteu
pĕrtjaja, naha eta kateu-pĕrtjajaänana
teh [b] bisa ngaloepoetkeun kana kaestoean

4 Allah? 'Eta mah sageuj teuing! Ang-
goer kijeu djadina: [c] Allah teh sa-
jaktos, [d] ari sakoer djalma mah baro-
hong; sakoemaha noe geus dioengĕlkeun
dina Kitab: [e] Soepaja andjeun dilĕrĕs-
keun dina sapangandika andjeun, sarĕng
oenggoel samangsa andjeun ngahoekoe-
5 man. 'Ari kitoe mah, lamoen kadorakaän
oerang ngajaktikeun kana kabĕnĕran
Allah, eta oerang dek ngomong koe-
maha? Naha ari Allah teh hanteu adil,
ana ngeunakeun bĕbĕndoe ka oerang?
([f] kaoela mitjatoer kitoe teh toeroet
6 bijasana djalma.) 'Eta mah sageuj teuing!
Ari kitoe pĕtana, [g] koemaha Allah nja
7 ngahoekoeman doenya? 'Karana saoe-
pama kajaktian Allah woewoeh tambah
koe lantaran bohong kaoela, matak nga-
djadikeun kamoeljaän, koe naon kaoela
koedoe dihoekoeman sapĕrti djalma noe
8 boga dosa? 'Lain anggoer kaoela pada
ngomong, sakoemaha kaoela digogoreng,
sarta sakoemaha djalma sawareh ma-
djarkeun jen kaoela ngomong, kijeu:
Hajoe, oerang migawe kagorengan, soe-
paja hade kadjadjadianana? Djalma ki-
toe teh bĕnĕr pisan ditĕrapan hoekoem.

*a* 5 Moesa 4 : 7; Djab. 147 : 19; p. 9 : 4. *b* p. 11 : 29. *c* Tit. 1 : 2. *d* Djab. 116 : 11. *e* Djab. 51 : 6. *f* p. 6 : 19. *g* 1 Moesa 18 : 25.

9 Djadi ajeuna koemaha? Oerang teh
ĕnja aja kaleuwihan? Hanteu pisan-pi-
san. [a] Karana tadi kaoela geus noedoeh-
keun ka oerang Jahoedi sarta ka oerang
Joenani, jen sakabehna pada di bawah
10 dosa; 'sakoemaha noe geus dioengĕlkeun
dina Kitab kijeu: [b] Hanteu aja djalma
11 noe bĕnĕr, teu hidji-hidji atjan; 'hanteu
aja noe boga pangarti; hanteu aja noe
12 nejangan Allah. 'Sakabehna ĕnggeus
njingkir, pada geus taja gawena; hanteu
aja noe migawe hade, teu hidji-hidji
13 atjan. 'Ari [c] tikorona astana gorowong;
letahna dipake njidra; [d] sadjĕroëun bi-
14 wirna aja peurah oraj matih; 'soengoetna
[e] pinoeh koe sasapa djeung papaitan;
15 'ari [f] soekoena kĕntjĕng kana ngoetjoer-
16 keun gĕtih; 'karoeksakan djeung kati-
17 wasan aja dina djalanna; 'sarta ari dja-
lan kasalamĕtan koe eta teu dikanjara-
18 hokeun; 'di [g] hareupeun panouna taja
pisan sijeun koe Allah.

*a* p. 1 : 2; 11 : 32. *b* Djab. 14 : 1—3. *c* Djab. 5 : 10. *d* Djab. 140 : 4. *e* Djab. 10 : 7. *f* Sil. 1 : 16; Jĕs. 59 : 7, 8. *g* Djab. 36 : 2.

19 Dĕmi oerang teh pada njaho, sanis-
kara noe didawoehkeun koe toret, di-
dawoehkeunana teh ka sakoer noe di
bawah toret; sangkan sadajana djalma
pada katjotjokan soengoetna, djeung
soepaja sadoenya kabeh mandjing hoe-
20 koeman di pajoeneun Allah. 'Sababna
daging teh [a] moal aja noe bakal dida-
mĕl bĕnĕr di pajoeneun Allah koe gawe
toret mah; karana [b] toret teh lantaran
21 nganjahokeun kana dosa. 'Dĕmi mangsa
ajeuna [c] kabĕnĕran Allah teh geus di-
ebrehkeun teu karana toret, geus dipĕr-
telakeun koe toret sarta koe para nabi:
22 'nja eta teja kabĕnĕran Allah koe lan-
taran pĕrtjaja ka Jesoes Kristoes, pi-
keun sakoer djeung ka sakoer noe pĕr-
23 tjaja; karana [d] hanteu aja bedana. 'Ka-
rana sakabeh geus pada migawe dosa,
djeung pada kasĕpian kamoeljaän Allah;
24 'sarta didamĕlna bĕnĕr teh paparin, [e]
tina sih-koernijana, koe lantaran pang-
25 nĕboes di djĕro Kristoes Jesoes; 'noe
geus dipintonkeun koe Allah djadi [f] pang-
rapih, lantaranana pĕrtjaja ka gĕtihna;
kĕrsana nandakeun kaädilanana, tina
sabab [g] ngadjeunkeun dosa noe dipi-
lampah tadina, keur mangsa Allah sa-
26 bar; 'kĕrsana nandakeun kaädilanana
dina mangsa ajeuna; soepaja salira an-
djeunna [h] adil, sarta ngadamĕl bĕnĕr
27 ka sakoer noe pĕrtjaja ka Jesoes. 'Djadi
ajeuna pamoedji teh di mana? Geus di-
ingkar. Koe hoekoem naon? koe hoe-
koem gawe? Lain koe eta; koe hoekoem
28 pĕrtjaja. 'Koe sabab kitoe, ari poetoesan
kaoela, djalma didamĕl bĕnĕr teh koe
lantaran pĕrtjaja, lain lantaran gawe
29 toret. 'Ari Allah teh, naha karah ngan
Allah oerang Jahoedi bae? [i] lain Allah
oerang kapir keneh? Nja Allah oerang
30 kapir keneh. 'Tina sabab Allah teh
noenggal, noe bakal ngadamĕl bĕnĕr ka
djalma disoenat tina lantaran pĕrtjaja,
kitoe deui ka djalma koeloep koe lan-
31 taran pĕrtjaja. 'Djadi lamoen kitoe mah,
naha oerang teh ngeuweuhkeun toret
koe lantaran kapĕrtjajaän? Eta mah
sageuj teuing! [j] Ĕnjana oerang teh ma-
geuhkeun toret.

*a* Gal. 2 : 16. *b* p. 7 : 7. *c* p. 1 : 17; 4 : 6; Pil. 3 : 9. *d* p. 10 : 12. *e* Lal. 13 : 38; Ep. 2 : 8. *f* 2 Moesa 25 : 17; 2 Kor. 5 : 19. *g* Lal. 17 : 30. *h* 1 Joh. 1 : 9. *i* p. 10 : 12. *j* p. 8 : 4.

## PASAL 4.

Eta oerang ajeuna rek mitjatoer koe-
maha, Ibrahim, [a] karoehoen oerang
teja, meunang naon beubeunangan da-
2 ging? 'Karana saoepama Ibrahim dibě-
nĕrkeun teh lina lantaran panggawe,
andjeunna meunang poedji; tatapi lain
3 ti pajoeneun Allah. 'Karana koemaha
pilahir dina Kitab? [b] Ibrahim pĕrtjaja
ka Allah, sarta eta koe Allah diëtang-
4 keun djadi kabĕnĕranana. 'Dĕmi djalma
noe digawe, boeroehanana lain diitoeng
asoep paparin, [c] diitoengna teh asoep
5 pamajar hoetang. 'Sabalikna, djalma noe
hanteu digawe, tapina pĕrtjaja ka noe
ngadamĕl bĕnĕr ka djalma doraka teja,
eta pĕrtjajana teh diëtangkeun djadi
6 kabĕnĕranana. 'Sapĕrti Dawoed ge nga-
lahirkeun salamĕt eta djalma noe di-
etangkeun bĕnĕr koe Allah teu karana
7 panggawe; 'nja kijeu: [d] Salamĕt djalma,
noe dihampoera kamasijatanana, noe di-
8 lipoetan dosana! 'Salamĕt djalma noe
teu diëtangkeun dosana koe Pangeran!
9 'Dĕmi eta pangngalahirkeunana salamĕt
teh, naha woengkoel ninggang ka noe
disoenatan bae, [e] atawa ka noe koeloep
ongkoh? Karana tjek kaoela tadi, jen
Ibrahim pĕrtjajana diëtangkeun djadi
10 kabĕnĕranana. 'Ari eta diëtangkeun teh
koemaha? mangsa Ibrahim geus disoe-
natan, atawa keur mangsa koeloep?
Lain keur mangsa geus disoenatan, nja
11 keur mangsana koeloep. 'Sarta pang-
nampana [f] tanda soenat teh, minangka
tjap kabĕnĕraning pĕrtjajana, noe aja
mangsa andjeunna koeloep; soepaja an-
djeunna [g] djadi piramaeun sakoer djal-
ma noe koeloep pĕrtjaja, sangkan ka-
bĕnĕran teh diëtangkeun ka maraneha-
12 nana deui; 'djeung deui soepaja andjeun-
na djadi piramaeun djalma disoenat,
kitoe soteh ka noe lain disoenat bae,
sarta djeung noeroetkeun tapak kapĕr-
tjajaän rama oerang Ibrahim, keur
13 mangsana koeloep teja. 'Karana lain
lantaran lain toret eta Ibrahim ata-
wa toeroenanana pangmeunangna pĕr-
djangdjian teh, [h] jen andjeunna bakal
diwaris sadjagat teja, estoena mah
lantaran tina kabĕnĕranana pĕrtjaja.
14 'Karana [i] saoepama djalma noe boga
toret teh ahli waris, kapĕrtjajaän teh
gaplah, ari pĕrdjangdjian teh dieuweuh-
15 keun. 'Karana ari toret teja ngaja-
keun bĕbĕndoe; karana [j] di mana taja
hoekoem, di dinja kitoe deui taja pang-
16 rĕmpak. 'Kitoe noe matak eta teh lan-
taran tina pĕrtjaja, soepaja bidjilna ti
sih-koernija; sangkan pĕrdjangdjian teh
tĕtĕp pikeun sakabeh toeroenan; lain
woengkoel pikeun anoe boga toret bae,
nja kitoe deui pikeun anoe boga kapĕr-
tjajaän Ibrahim, anoe djadi rama oerang
17 sakabeh, '(sakoemaha noe geus dioengĕl-
keun dina Kitab: [k] Maneh teh koe kami
geus didjadikeun bapa mangpirang-pi-
rang bangsa) di pajoeneun Allah, noe
geus dipĕrtjaja koe andjeunna, noe nga-
hiroepan ka noe paraeh, sarta [l] njaoer
barang noe areuweuh, kawas geus beh
18 aja. 'Ari Ibrahim pĕrtjajana teh ngarĕp-
ngarĕp anoe lain piarĕp-arĕpeun, nja eta
jen andjeunna bakal djadi rama mang-
pirang-pirang bangsa, sakoemaha pa-
ngandika teja: [m] Pikitoeëun toeroenan
19 maneh. 'Sarta pĕrtjajana hanteu han-
tjer, [n] teu ningali ka salirana pribadi,
noe sapĕrti geus maot, pedah [o] joeswana
geus meh saratoes taoen; kitoe deui
20 [p] jen pianakan Sarah geus paeh; 'djeung
hanteu mangmang maido kana pĕrdjang-
djian Allah; anggoer beuki pageuh pĕr-
tjajana, sarta njanggakeun hormat ka
21 Allah; 'tigin pisan dina manahna, jen
anoe geus didjangdjikeun, Allah mah
22 langkoeng kawasa ngadjadikeun. 'Kitoe
noe matak eta diëtangkeun djadi ka-
23 bĕnĕranana teh. 'Dĕmi hal eta teh, jen
diëtangkeun djadi kabĕnĕranana teja,
noe matak ditoeliskeun, lain tina sabab
24 Ibrahim bae; 'nja [q] tina sabab oerang
ongkoh, rehna bakal diëtangkeun deui
pikabĕnĕraneun oerang, tĕgĕsna ka sa-
koer noe pĕrtjaja ka noe geus nanghi-
keun Jesoes, Goesti oerang, ti noe ma-
25 raot. 'Nja eta Jesoes [r] geus disĕrahkeun
tina sabab dosa oerang, sarta geus di-
tanghikeun tina sabab oerang didjadi-
keun bĕnĕr.

*a* Jĕs. 51 : 2. *b* 1 Moesa 15 : 6; Gal. 3 : 6. *c* p. 11 : 6. *d* Djab. 32 : 1, 2. *e* p. 3 : 29, 30. *f* 1 Moesa 17 : 11. *g* Gal. 3 : 7. *h* 1 Moesa 18 : 18. *i* Gal. 3 : 18. *j* p. 3 : 20; 5 : 13; 7 : 8. *k* 1 Moesa 17 : 5. *l* Jĕs. 48 : 13. *m* 1 Moesa 15 : 5. *n* Ibr. 11 : 12. *o* 1 Moesa 17 : 17. *p* 1 Moesa 18 : 11; Ibr. 11 : 11. *q* p. 15 : 4. *r* p. 5 : 10; 8 : 32.

## PASAL 5.

Ari oerang teh, rehna geus didamĕl
bĕnĕr lantaran tina pĕrtjaja, [a] pada

rapih djeung Allah, koe lantaran Goesti
2 oerang Jesoes Kristoes. 'Nja koe eta
keneh, noe matak oerang, lantaran tina
pĕrtjaja,[b] bisa moeroe kana eta sih-koer-
nija, noe [c] ditĕtĕpau koe oerang, sarta
bari moedji koe [d] pangarĕp-ngarĕp kana
3 kamoeljaän Allah. 'Sarta lain sakitoe-
eun bae, samalah oerang [e] moedji deui
koe kasoekĕran; rehna geus pada njaho,
[f] jen kasoekĕran teh njijeun kamantĕpan;
4 'ari kamantĕpan teh njijeun kaestoean,
sarta kaestoean teh njijeun pangarĕp-
5 ngarĕp; 'ari pangarĕp-ngarĕp teja [g] moal
ngerakeun, tina sabab [h] kaäsihan Allah
geus dikoetjoerkeun kana djĕro hate
oerang, koe Roh Soetji, noe geus dipa-
6 sihkeun ka oerang. 'Karana mangsa
oerang arapĕs keneh, Kristoes teh, [i] keur
waktoe noe pasti, poepoes, nalangan ka
7 djalma doraka.'Seuseut manggih djalma,
noe daek paeh nalangan ka djalma noe
bĕnĕr; karana ka djalma noe hade mah
sok radjeun aja oge anoe wani nalangan
8 paeh. 'Tatapi ari Allah mah [j] nawiskeun
kaäsihanana ka oerang, nja koe hal Kris-
toes poepoes nalangan ka oerang, keur
mangsa oerang teh masih pada dosa.
9 'Soemawonna ajeuna, sanggeusna oerang
didamĕl bĕnĕr [k] koe gĕtihna, tangtoe
oerang koe andjeunna diloepoetkeun
10 tina [l] bĕbĕndoe. 'Karana nadjan oerang
keur mangsa [m] ngamoesoeh, dirapih-
keun djeung Allah koe poepoesna Poetra
Allah, soemawonna ajeuna, sanggeusna
dirapihkeun, tangtoe oerang disalamĕt-
11 keun koe hiroepna. 'Sarta lain sakitoe-
eun bae, samalah oerang moedji deui
koe hal Allah, djalanna Goesti oerang
Jesoes Kristoes, anoe djadi lantaran oe-
rang ajeuna geus nampa eta karapihan
teja.

*a* Jĕs. 32 : 17; Ep. 2 : 14. *b* Ep. 2 : 18; 3 : 12; Ibr. 10 : 19. *c* 1 Kor. 15 : 1. *d* Kol. 1 : 27. *e* 1 Petr. 4 : 13. *f* Jak. 1 : 3. *g* Djab. 34 : 6. *h* 1 Joh. 4 : 12, 13. *i* Gal. 4 : 4. *j* p. 8 : 32; 1 Joh. 4 : 10. *k* Kol. 1 : 20. *l* p. 1 : 18; 2 : 8; 3 : 5. *m* p. 8 : 7.

12 Sababna, [a] tjara koe sahidji manoesa
dosa teh geus asoep ka doenya, djeung
ari koe lantaran dosa teh maot; sarta
djalan kitoe maot teh geus maret ka
sakabeh djalma, rehna sakabeh geus pa-
13 da migawe dosa.'Karana nĕpi kana toret
dosa teh geus aja di doenya; tatapi [b] la-
moen taja hoekoem mah, dosa teh moal
14 diitoeng-itoeng. 'Parandene maot teh
moerba bae ti Adam nĕpi ka Moesa,
masih ka noe lain milampah dosa saroe-
pa djeung pangrĕmpak Adam,[c] anoe djadi
toeladan ka eta noe rek soemping teja.
15 'Tatapi sapĕrti kasalahan teja, lain kitoe
pasihan koernija mah. Karana ari koe
kasalahanana [d] noe hidji eta noe reja teh
paeh, soemawonna sih-koernija Allah,
kitoe deui pasihan [e] anoe datang tina
koernija eta hidji manoesa Jesoes Kris-
toes mah kalangkoeng djĕmbarna ka
16 noe reja. 'Sarta lain sapĕrti koe kasala-
han noe hidji manoesa teja, eta pasihan
mah. Karana ari siksaän teh nja tina
kasalahan hidji mawa kana hoekoeman;
tatapi ari pasihan koernija mah tina ka-
salahan reja-reja mawa kana kabĕnĕran.
17 'Karana ari koe kasalahan hidji, maot
teh geus moerba koe noe hidji manoesa
teja, soemawonna sakoer noe nampa
kadjĕmbaranana koernija sarta djeung
pasihan kabĕnĕran teja mĕngke pada
moerba dina hiroep koe eta hidji ma-
18 noesa Jesoes Kristoes. 'Djadina sapĕrti
koe kasalahan hidji, matak djalma saka-
beh geus kakeunaän hoekoeman, nja
kitoe deui koe kabĕnĕran hidji, matak
djalma sakabeh dikeunaän kabĕnĕran
19 mawa kana hiroep. 'Karana sapĕrti koe
pamoengpang hidji manoesa, matak noe
reja teh geus djadi dosa, nja kitoe deui
koe [f] panganoet hidji manoesa, matak
noe reja teh bakal didjadikeun bĕnĕr.
20 'Ari moenggoeh toret mah, [g] pangda-
tangna soepaja kasalahan teh tambah;
dĕmi dimana dosa geus tambah, eta di-
dinja sih-koernija teh woewoeh lang-
21 koeng-langkoeng pisan; 'soepaja, sapĕrti
dosa geus moerba, lantaranana maot,
eta sih-koernija teh nja kitoe deui moer-
ba, lantaranana kabĕnĕran, mawa kana
hiroep noe langgĕng; noe djadi djalan,
Jesoes Kristoes, Goesti oerang.

*a* 1 Moesa 2 : 17; 3 : 6; 1 Kor. 15 : 21. *b* p. 4 : 15. *c* 1 Kor. 15 : 45. *d* 1 Kor. 15 : 22. *e* Joh. 1 : 16, 17. *f* Pil. 2 : 8. *g* Gal. 3 : 19.

## PASAL 6.

Eta oerang ajeuna rek mitjatoer koe-
maha? Naha oerang rek tĕtĕp dina
dosa, [a] soepaja sih-koernija teh tambah?
2 'Eta mah sageuj teuing! Ari oerang teh,
noe geus paeh ti dosa, koemaha nja rek
3 hiroep keneh dina dosa? 'Naha maraneh
teu njaraho, jen oerang, [b] sakoer noe
geus dibanjoean ka Kristoes Jesoes, eta

oerang dibanjoean teh kana poepoesna?
4 'Djadi oerang teh [c] geus dikoeboer reu-
djeung, koe lantaran pangbanjoe, dina
poepoesna; soepaja, sapĕrti Kristoes geus
ditanghikeun ti noe paraeh koe kamoel-
jaän Rama, eta oerang nja kitoe deui
loemampah teh [d] kalawan anjaring hi-
5 roep. 'Karana lamoen oerang geus djadi
toenggal satangkal djeung andjeunna
[e] dina ngiring poepoesna, geus tangtoe
oerang kitoe deui dina ngiring tanghina;
6 'sapedah oerang geus pada njaho, [f] ka-
manoesaän oerang heubeul teh geus di-
gantoeng reudjeung dina kai-dipalang,
soepaja [g] badan dosa teh dileungitkeun,
sangkan oerang oelah ngawoela deui
7 kana dosa. 'Karana ari noe geus paeh
mah, eta teh geus dibĕnĕrkeun tina dosa.
8 'Dĕmi satijap-tijap oerang geus miloe
paeh ka Kristoes, [h] eta oerang pĕrtjaja,
jen oerang teh kitoe deui bakal miloe
9 hiroep; 'da oerang pada njaho, Kristoes,
sanggeusna ditanghikeun ti noe paraeh,
[i] hanteu poepoes deui; ari maot teh geus
10 hanteu moerba ka andjeunna. 'Karana
ari poepoesna teh, [j] geus poepoes sapi-
san pikeun dosa; sarta ari hiroepna teh,
11 hiroep bade ka Allah. 'Nja kitoe deui
maraneh, masing ngangkeuhkeun diri
maraneh teh geus paeh ti dosa, tatapi
hiroep bade ka Allah, di djĕro Kristoes
Jesoes, Goesti oerang. *a* p. 5 : 50. *b* Gal. 3 : 27.
*c* Kol. 2 : 12; 3 : 3. *d* p. 7 : 6. *e* 2 Tim. 2 : 11.
*f* Gal. 5 : 24. *g* Kol. 2 : 11. *h* Gal. 2 : 19, 20; Kol.
3 : 3, 4. *i* Wahj. 1 : 18. *j* Ibr. 9 : 26—28.

12 Koe sabab kitoe, dosa teh oelah sina
moerba dina djĕro badan maraneh noe
keuna paeh, matak djadi noeroetkeun
13 napsoena. 'Sarta [a] anggahota maraneh
oelah dibikeun ka dosa baris pakarang
kadorakaän; [b] nja moedoe njanggakeun
maraneh sakoedjoer ka Allah, pedah noe
geus djadi hiroep ti noe paraeh, sarta
anggahota maraneh sanggakeun ka Allah
14 baris pakarang kabĕnĕran. 'Karana dosa
teh moal bisa moerba ka maraneh; sa-
pedah maraneh lain di bawah hoekoem,
nja di bawah koernija. *a* p. 7 : 5. *b* p. 12 : 1.
15 Djadi ajeuna koemaha? Oerang teh
naha rek migawe dosa, tina sabab oerang
lain di bawah hoekoem, aja di bawah
16 koernija? Eta mah sageuj teuing! 'Naha
maraneh teu njaraho, saha-saha noe koe
maraneh diselehan diri, sĕdja djadi ka-
woelana, noeroetkeun parentahna, [a] eta
maraneh nja kawoelana noe ditoeroet
teja, boh ka dosa matak paeh, boh kana
17 kaänoetan matak kabĕnĕran? 'Tatapi soe-
koer ka Allah, pedah maraneh tadina
kawoelaning dosa, dĕmi geus djadi anoet
tĕroes reudjeung hate kana [b] toeladan
pangwoeroek, anoe diselehkeun ka mara-
18 neh teja; 'sarta maraneh, [c] sanggeusna
dimĕrdikakeun tina dosa, didjadikeun
19 kawoelaning kabĕnĕran. 'Kaoela mitja-
toer kitoe teh [d] sakoemaha bijasa djalma,
tina kahengkeran daging maraneh. Ari
sapĕrti maraneh tadina ngoemawoela-
keun anggahota maraneh [e] kana kana-
djisan djeung kana kadorakaän, baris
djadi kadorakaän, moedoe ajeuna nja
kitoe deui ngoemawoelakeun anggahota
maraneh teh kana kabĕnĕran, baris djadi
20 kasoetjian. 'Karana keur mangsa mara-
neh [f] kawoelaning dosa teja, eta mara-
neh harita mĕrdika moenggoeh kana
21 kabĕnĕran. 'Ari mangsa harita teh mara-
neh boga boewah naon tina lampah noe
dipikaera koe maraneh ajeuna? [g] karana
ari panoengtoenganana nja eta maot.
22 'Dĕmi mangsa ajeuna mah, sanggeus
maraneh dimĕrdikakeun tina dosa sarta
dikoemawoelakeun ka Allah, maraneh
boga boewah teh [h] matak ngadjadikeun
kasoetjian, sarta [i] ari panoengtoenga-
23 nana nja eta hiroep noe langgĕng. 'Kara-
na [j] ari bajaranana dosa teh nja eta maot;
tatapi [k] ari pasihan koernija ti Allah
mah nja eta hiroep noe langgĕng di djĕro
Kristoes Jesoes, Goesti oerang.
*a* 2 Petr. 2 : 19. *b* 2 Tim. 1 : 13. *c* Gal. 5 : 1. *d* p. 3 : 5.
*e* p. 1 : 24, 29. *f* Joh. 8 : 34. *g* p. 7 : 5; 8 : 6. *h* 1 Tes.
4 : 3, 7. *i* Gal. 6 : 8. *j* p. 5 : 12. *k* 1 Kor. 15 : 22;
1 Joh. 5 : 11.

## PASAL 7.

Eh, doeloer-doeloer! naha maraneh teu
njaho, (karana kaoela mitjatoer teh ka
[a] noe nganjahokeun hoekoem,) jen hoe-
koem teh moerba ka djalma sapandjang-
2 na hiroep? 'Karana ari awewe noe boga
salaki, [b] geus ditjangtjangkeun koe hoe-
koem ka salakina noe hiroep; dĕmi geus
paeh salakina mah, awewe teh lesot tina
3 hoekoem salakina. 'Koe sabab eta, [c] oe-
pama lakian ka noe sedjen keur masih
hiroep keneh salakina, tangtoe disĕboet-
keun ngaranjed; dĕmi geus paeh salakina
mah, awewe teh oetjoel tina hoekoem,

manana lain ngaranjed, oepama lakian
4 ka noe sedjen. 'Nja maraneh ge kitoe
keneh, eh doeloer-doeloer; geus dipaeh-
keun [d] ti hoekoem [e] koe salirana Kris-
toes; soepaja maraneh djadi milik anoe
sedjen, tĕgĕsna teh milik eta noe geus
ditanghikeun ti noe paraeh, sangkan
5 oerang boewahan bade ka Allah. 'Kara-
na keur mangsa oerang di djĕro daging
teja, harita napsoe-napsoe dosa, noe tim-
boel koe hoekoem, pada molah dina
djĕro anggahota oerang, pikeun boewa-
6 han baris ka maot. 'Tatapi ajeuna mah
oerang geus dilesotkeun ti hoekoem,
sapedah oerang geus paeh ti noe njĕkĕl
ka oerang teja; noe matak oerang koe-
mawoela teh [f] kalawan roh anjar, lain
kalawan aksara lawas teja. *a* p. 2 : 17.
*b* 1 Moesa 3 : 16; 1 Kor. 7 : 39. *c* Mat. 5 : 32.
*d* Gal. 2 : 19. *e* p. 6 : 4. *f* 2 Kor. 3 : 6.

7 Pedah kitoe teh, oerang rek mitjatoer
koemaha? Naha ari hoekoem teh dosa?
Eta mah sageuj teuing! Tatapi kaoela
[a] geus moal nganjahokeun di dosa, ngan
koe hoekoem bae. Karana kana hal bo-
goh ge kaoela geus moal nganjahokeun,
oepama taja dawoehan hoekoem noe
8 kijeu mah: [b] Maneh oelah bogoh. 'Tatapi
[c] ari dosa teh, sanggeus manggih pisaba-
beun tina timbalan, seug ngadjadikeun
di djĕro kaoela saniskara pangabogoh;
karana lamoen taja hoekoem mah, dosa
9 teh paeh. 'Ari kaoela tadina hiroep teh
hanteu djeung hoekoem. Dĕmi mang-
sana datang timbalan, dosa teh hiroep
10 deui, tatapi kaoela mah paeh. 'Djadina
eta timbalan teh, [d] noe dipaparinkeun
sangkan matak hiroep, nja eta pisan noe
11 kapanggih matak paeh ka kaoela. 'Kara-
na dosa teh, sanggeus manggih pisaba-
beun tina timbalan teja, seug [e] ngagĕlo
ka kaoela, sarta maehkeun ka kaoela
12 koe timbalan teh. 'Djadi [f] ari hoekoem
teh soetji, kitoe deui ari timbalan teh
13 soetji, sarta bĕnĕr, djeung hade. 'Ana
kitoe mah, na koemaha, nja eta noe hade
teja noe geus matak paeh ka kaoela teh?
Eta mah sageuj teuing! Estoena mah nja
koe dosa; soepaja boekti jen dosa, pedah
ka kaoela migawe paeh dilantarankeun
ti noe hade; soepaja dosa teh angĕt ka-
tjida nja dosa koe lantaran timbalan.
14 'Karana oerang pada njaho, hoekoem
teh sipat rohani; tatapi ari kaoela mah
sipat [g] daging, [h] geus didjoewal ka ba-
15 wah dosa. 'Karana ari noe dipigawe koe
kaoela, koe kaoela hanteu kanjahoan;
[i] karana ari noe dipikarĕp koe kaoela,
koe kaoela hanteu dilampahkeun; tatapi
ari noe dipikageuleuh koe kaoela, nja eta
16 noe koe kaoela dilampahkeun teh. 'Dĕmi
satijap-tijap kaoela ngalampahkeun anoe
lain dipikarĕp koe kaoela, eta kaoela
ngarĕmpoegan kana hoekoem, jen hoe-
17 koem teh hade. 'Djadi ajeuna geus lain
diri kaoela noe ngalampahkeun kitoe,
nja dosa noe ngĕnggon di djĕro kaoela.
18 'Karana kaoela njaho, ari di djĕro ka-
oela, tĕgĕsna di djĕro daging kaoela,
[j] hanteu aja kahadean ngĕnggon; karana
ari karĕp mah nja ngagĕlar di kaoela,
tatapi migawe kahadean mah kaoela
19 hanteu timoe. 'Karana ari kahadean noe
dipikarĕp koe kaoela, koe kaoela hanteu
dilampahkeun; tatapi ari kagorengan
mah, anoe lain dipikarĕp koe kaoela,
nja eta noe koe kaoela dilampahkeun
20 teh. 'Dĕmi satijap-tijap kaoela ngalam-
pahkeun anoe lain dipikarĕp koe kaoela,
djadi geus lain diri kaoela noe ngalam-
pahkeun kitoe teh, nja dosa noe ngĕng-
21 gon di djĕro kaoela. 'Koe sabab eta,
kaoela manggih hoekoem kijeu di kaoela
teh: satijap-tijap kaoela karĕp migawe
kahadean, kagorengan teh ngabanding
22 di kaoela. 'Karana kaoela soeka kana
hoekoem Allah, moenggoehing di djĕro
23 batin; 'tatapi kaoela [k] dina djĕro ang-
gahota kaoela nendjo deui hoekoem
sedjen, anoe mĕrangan kana hoekoem
batin kaoela, sarta ngabojong ka kaoela,
dibawahkeun kana hoekoem dosa, noe
24 aja di djĕro anggahota kaoela. 'Ĕh, ka-
oela djalma kabalangsak tĕmĕn! saha
noe bakal ngaleupaskeun kaoela tina
25 djĕro ijeu badan pamaotan? 'Kaoela
moedji soekoer ka Allah, lantaran Je-
26 soes Kristoes, Goesti oerang. 'Djadi diri
kaoela teh, ari djeung batin ngawoela
kana hoekoem Allah, tatapi ari djeung
daging mah ngawoela kana hoekoem
dosa. *a* p. 3 : 20. *b* 2 Moesa 20 : 17. *c* p. 3 : 20;
5 : 13. *d* 3 Moesa 18 : 5. *e* Ibr. 3 : 13. *f* 1 Tim. 1 : 8.
*g* p. 8 : 3, 7. *h* 1 Radj. 21 : 20. *i* Gal. 5 : 17. *j* 1 Moesa
8 : 21. *k* Gal. 5 : 17.

## PASAL 8.

Tina sabab kitoe, ajeuna hanteu aja
hoekoeman pikeun djalma noe aja di

djěro Kristoes Jesoes, [a] noe hanteu loe-
mampah noeroet daging, nja loemam-
2 pahna noeroet Roh. 'Karana hoekoem
Roh kahiroepan di djěro Kristoes Je-
soes geus ngaměrdikakeun ka kaoela
3 tina hoekoem dosa sarta maot. 'Karana
ari [b] noe moestahil di lěbah hoekoem,
tina sabab apěs koe daging, nja eta
geus didaměl koe Allah, [c] djalan mi-
warangan Poetrana, [d] nganggo saka-
roepa djeung daging dosa, [e] nja tina
sabab dosa, sarta geus ngahoekoem dosa
4 di djěro daging; 'soepaja papakon hoe-
koem dilaksanakeun di oerang, anoe han-
teu loemampah noeroet daging, loemam-
5 pah teh noeroet Roh. 'Karana ari noe
noeroet daging, mikiranana hal anoe
daging; tatapi ari noe noeroet Roh mah,
6 mikiranana hal anoe Roh. 'Karana [f] ari
pamikiranana daging teh nja eta maot;
tatapi ari pamikiranana Roh mah nja
7 eta hiroep djeung kasěnangan. 'Sabab
ari pamikiranana daging teja nja eta
[g] ngamoesoeh ka Allah; karana teu na-
loekkeun maneh kana hoekoem Allah,
8 malah teu bisaeun taloek. 'Ari noe aja
di djěro daging mah, pamohalan dima-
9 nah koe Allah. 'Děmi maraneh mah
hanteu aja di djěro daging, aja teh di
djěro Roh, kitoe soteh [h] lamoen Roh
Allah linggih di djěro maraneh. Bali-
kanan djalma noe teu boga Roh Kristoes
10 mah, eta teh lain kagoenganana. 'Děmi
satijap-tijap Kristoes aja di djěro ma-
raneh, badan teh [i] nja paeh tina sabab
dosa, tatapi ari Roh mah hiroep tina
11 sabab kaběněran.'Sarta satijap-tijap Roh-
na eta, noe nanghikeun Jesoes ti noe
paraeh teja, linggih di djěro maraneh,
geus tangtoe [j] eta noe nanghikeun Kris-
toes ti noe paraeh teh, měngke kitoe
deui ngahiroepan kana badan maraneh
noe keuna paeh, tina sabab Rohna noe
linggih di djěro maraneh. *a* Gal. 5 : 16, 25.
*b* Lal. 13 : 39; p. 7 : 12—14; Ibr. 7 : 18. *c* Gal. 4 : 4;
1 Joh. 4 : 9. *d* Ibr. 2 : 14. *e* Ibr. 10 : 5—7. *f* p. 6 : 21, 22.
*g* Jak. 4 : 4. *h* 1 Kor. 3 : 16. *i* p. 6 : 6. *j* 1 Kor.
6 : 14; 2 Kor. 4 : 14.

12 Koe sabab kitoe, eh doeloer-doeloer!
oerang teh pada kahoetangan, [a] lain
ka daging, sangkan hiroep noeroet da-
13 ging. 'Karana [b] lamoen maraneh hiroep
noeroet daging, eta maraneh tangtoe
měngke paeh; sabalikna lamoen mara-
neh koe lantaran Roh maehkeun kana
panggawe badan mah, eta maraneh tang-
14 toe měngke hiroep. 'Karana [c] sakoer
noe ditoejoen koe Roh Allah, nja eta
15 teh poetra Allah. 'Karana maraneh [d]
lain nampa roh koemawoela, baris kana
sijeun deui; nja nampa teh Roh kapoe-
traän, [e] lantaran oerang njambat: Aba,
16 Ama! 'Nja eta Roh teja djadi saksi
djeung roh oerang, jen oerang teh poetra
17 Allah. 'Sarta satijap-tijap oerang poetra,
[f] tangtoe oerang kitoe deui ahli waris,
[g] nja ahli waris Allah, batoer ahli waris
ka Kristoes; kitoe soteh [h] lamoen oe-
rang ngiring sangsara ka Kristoes, soe-
paja oerang ngiring deui dimoeljakeun.
*a* p. 6 : 18. *b* Gal. 6 : 8. *c* Gal. 5 : 18. *d* 1 Kor.
2 : 12; 2 Tim. 1 : 7. *e* Gal. 4 : 6. *f* Gal. 4 : 7.
*g* Ibr. 1 : 2; 9 : 15. *h* 2 Tim. 2 : 11, 12.

18 Karana pangrasa kaoela, [a] kasang-
saraän djaman ajeuna hanteu pisan nim-
bangan kana kamoeljaän, anoe bakal di-
19 ebrehkeun ka oerang. 'Karana sakoer
mahloek ngarěp-ngarěp njoso pisan kana
20 diëbrehkeunana poetra-poetra Allah.'Ka-
rana mahloek teh taloek kana [b] kasija-
sijaän, lain karěp sorangan, nja koe tina
kěrsa eta, noe geus naloekkeun inja;
21 'barina ngarěp-ngarěp, jen diri mahloek
ge bakal diměrdikakeun ti pangkoema-
woelana kana karoeksakan, noeroet ka-
na kaměrdikaän kamoeljaän poetra-poe-
22 tra Allah. 'Karana oerang pada njaho,
sakabeh mahloek tingroemahoeh, sarta
pada kawas noe keur njěri ngadjoeroe,
23 něpi ka ajeuna. 'Sarta lain sakitoeëun
bae; nadjan diri oerang ge, anoe nga-
bogaän tjikal boewah Roh, [c] oerang ge
pada roemahoeh sadjěroning pikir, ba-
waning ngarěp-ngarěp kapoetraän, nja
24 eta dileupaskeunana badan oerang. 'Ka-
rana oerang salamět teh dina pangarěp-
ngarěp. Děmi pangarěp-ngarěp anoe beh
katendjo, eta mah lain pangarěp-ngarěp;
karana noe beh katendjo mah koe oe-
25 rang, keur naon dek diarěp-arěp? 'Sa-
balikna, lamoen oerang ngarěp-ngarěp
ka noe tatjan katendjo koe oerang, tang-
toe koe oerang didago-dago djeung ka-
sabaran. *a* 2 Kor. 4 : 17. *b* Goer. 1 : 2. *c* 2 Kor. 5 : 2.

26 Nja kitoe keneh Roh mitoeloeng kana
kahengkeran oerang. Karana oerang [a]
hanteu njaho, naon noe rek disoehoen-
keun koe oerang, ninggang pipantěseu-
nana; tatapi Roh koe andjeun mang-

nĕdakeun oerang kalawan rahoeh-ra-
27 hoeh noe taja basakeuneunana. 'Ari [b]
noe ngawaspaoskeun kana sakĕrĕtĕging
hate, langkoeng oeninga kana pasĕdjaän
Roh, doemeh mangnĕdakeun djalma sa-
roetji sakoemaha noe kamanah koe Al-
28 lah.'Sarta oerang pada njaho, ari moeng-
goeh ka sakoer noe njaäh ka Allah mah,
saniskara teh ngabantoe matak djadi
kahadean, tĕgĕsna ka sakoer djalma noe
geus disaoer [c] toemoet pikĕrsaeunana.
29 'Karana noe pada [d] dipioeninga koe Allah
ti tadina, nja eta ti tadina keneh pada
dipastikeun bakal djadi sarimbag djeung
roepaning Poetrana; [e] soepaja Poetra
teh ngadjadi tjikal ka reja-reja doeloer.
30 'Ari noe dipastikeun ti tadina teja,
nja eta disaoer ongkoh; sarta noe geus
disaoer, nja eta didamĕl bĕnĕr ongkoh;
sarta noe geus didamel bĕnĕr, nja eta
dimoeljakeun ongkoh. *a* Mat. 20:22.
*b* Djab. 7:10. *c* Ep. 1:11. *d* p. 11:2. *e* Kol. 1:18.

31 Pedah kitoe, oerang rek mitjatoer
koemaha deui kana pĕrkara tadi teh?
Moen Allah ngabĕdasan ka oerang, saha
32 noe bakal ngalawan ka oerang? 'Ari
Allah, [a] noe moenggah teu ngowĕlkeun
Poetra koe andjeun, mapan boekti geus
njĕrahkeun Poetra keur pimangpaäteun
oerang sakabeh, naha saniskara oge lain
bakal dipasihkeun ka oerang barĕng
33 djeung Poetra? 'Saha [b] noe bakal ngĕ-
lakkeun ka djalma beunang milih Allah?
34 Nja Allah noe ngadamĕl bĕnĕr. 'Saha
[c] noe ngahoekoem? Nja Kristoes [d] noe
geus poepoes, malah-malah noe geus di-
tanghikeun, sarta [e] noe aja di tĕngĕ-
neun Allah, toer [f] noe mangnĕdakeun
35 oerang. 'Saha noe bakal misahkeun oe-
rang tina kaäsihan Kristoes? Naha ka-
soekĕran, atawa karoepĕkan, atawa pa-
nganijaja, atawa langlajeuseun, atawa
boeroendoel, atawa baja, atawa pĕdang?
36 'Sakoemaha noe geus dioengĕlkeun dina
Kitab kijeu: [g] Tina sabab andjeun koe-
ring sapopoë pada dipaehan; koering
teh diitoengkeun saroepa domba peun-
37 tjiteun. 'Tatapi [h] dina eta saniskara oe-
rang teh leuwih tina oenggoel, koe lan-
taran eta [i] noe miasih ka oerang teja.
38 'Karana geus tangtoe dina pikir ka-
oela, boh paeh atawa hiroep, boh ma-
laikat, atawa pangkat-pangkat, atawa
noe kawasa, boh barang ajeuna atawa
39 barang mĕngke, 'boh noe loehoer atawa
noe djĕro, atawa mahloek naon bae
salijan ti dinja, hamo aja noe bisa mi-
sahkeun oerang tina kaäsihan Allah di
djĕro Kristoes Jesoes, Goesti oerang.

*a* 1 Moesa 22:12; Joh. 3:16. *b* Jĕs. 50:8. 9.
*c* Aj. 34:29. *d* p. 4:25. *e* Ep. 1:20. *f* Ibr. 7:25.
*g* Djab. 44:23. *h* 1 Kor. 15:57; 1 Joh. 5:4. *i* Ep. 5:2.

## PASAL 9.

Kaoela di djĕro Kristoes njatoerkeun
noe sajakti, kaoela hanteu bohong,
[a] djeung boedi-rasa kaoela djadi saksi
2 ka kaoela koe Roh Soetji: 'kaoela teh
[b] bangĕt nja prihatin, sarta hate ka-
oela teu pĕtot-pĕtot ngandoeng kanjĕri.
3 'Karana moen beunang mah, [c] kaoela
sorangan daek diboewang ti Kristoes,
keur pimangpaäteun doeloer-doeloer ka-
oela, [d] nja sanak-baraja noe sadaging
4 djeung kaoela. 'Eta teh oerang Israil,
anoe ngabogaän [e] kapoetraän, djeung [f]
kamoeljaän, sarta [g] pĕrdjangdjian, kitoe
deui [h] hoekoem, djeung [i] hal ngabakti
5 ka Allah, sarta [j] pasoebajaän; 'eta teh
noe boga [k] para karoehoen teja, sarta
[l] ti dinja mĕdalna Kristoes moenggoe-
hing daging mah, [m] nja eta noe djoe-
mĕnĕng Allah saloehoereun sakabeh,
6 poedjieun salalanggĕngna. Amin. 'Tatapi
lain pisan kijeu, [n] jen pangandika Allah
teh geus pĕtjat. Karana noe toeroenan
7 Israil, [o] eta lain Israil sakabeh. 'Kitoe
deui [p] lain pedah roendajan Ibrahim,
eta teh sakabeh poetra; estoena mah
kijeu: [q] Nja ti Ishak noe bakal disĕ-
8 boet toeroenan maneh. 'Tĕgĕsna, lain
anak noe ti daging, eta noe poetra Al-
lah teh; [r] nja anak noe ti pĕrdjang-
djian, eta noe diitoeng toeroenan teh.
9 'Karana pangandika pĕrdjangdjian teja
kijeu: [s] Tĕpoeng waktoe kiwari kami
tangtoe datang deui; harita Sarah pi-
10 bogaeun anak lalaki. 'Sarta lain saki-
toeëun bae; [t] nja Rabeka ge kitoe ke-
neh, mangsa bobot ti lalaki hidji, ti
11 Ishak, karoehoen oerang. 'Karana sa-
memeh poetrana marĕdal, sarta same-
meh marigawe hade atawa goreng, soe-
paja loeloes pikĕrsaeun Allah toemoet
sakoemaha pangmilih, lain tina pang-
12 gawe, nja ti eta anoe njaoer, 'harita
Rabeka diandikaän kijeu: [u] Noe ko-
lot bakal ngawoelaän ka noe ngora.

13 Sakoemaha noe geus dioengĕlkeun
dina Kitab kijeu: [v] Kami miasih ka
Jakoeb, dĕmi ka Esaoe mah kami mi-
geuleuh.

*a* p. 1 : 9; 2 Kor. 1 : 23. *b* p. 10 : 1. *c* 2 Moesa 32 : 32. *d* 2 Kor. 11 : 22. *e* 5 Moesa 14 : 1. *f* 2 Moesa 40 : 34. *g* 2 Moesa 24 : 8. *h* 5 Moesa 4 : 8. *i* Ihr. 9 : 1. *j* Ep. 2 : 12. *k* Lal. 7 : 8. *l* p. 1 : 3. *m* 1 Tim. 3 : 16; 1 Joh. 5 : 20. *n* p. 11 : 29. *o* p. 2 : 28. *p* Joh. 8 : 39. *q* 1 Moesa 21 : 12. *r* p. 8 : 14; Gal. 4 : 28. *s* 1 Moesa 18 : 10. *t* 1 Moesa 25 : 21. *u* 1 Moesa 25 : 23. *v* Mal. 1 : 2, 3.

14 Pedah kitoe, oerang rek mitjatoer koe-
maha? Naha di Allah teh aja teu-adilna?
15 [a] Eta mah sageuj teuing! 'Karana pa-
ngandikana ka Moesa: [b] Kami bakal mi-
koernija ka noe dipikoernija koe kami,
sarta kami bakal miwĕlas ka noe dipi-
16 wĕlas koe kami. 'Djadi lain ti karĕp
djalma, atawa ti leumpang djalma, nja
17 ti Allah anoe mikoernija. 'Karana pa-
ngandikana dina Kitab ka Piraon kijeu:
[c] Noe matak maneh koe kami digĕlar-
keun, nja sangkan kami nandakeun ka-
wasa kami di maneh, soepaja djĕnĕngan
kami dioewarkeun di sakoeriling boemi.
18 'Djadi Allah teh mikoernija ka noe di-
kĕrsakeun, sarta neuaskeun ka noe di-
kĕrsakeun.

*a* Aj. 34 : 10. *b* 2 Moesa 33 : 19. *c* 2 Moesa 9 : 16.

19 Ari maneh soegan rek ngomong ka
kaoela: Moen kitoe mah, naha atoeh
andjeunna mana sok ngawĕwĕleh? [a] ka-
rana saha noe bisa ngalawan ka kĕr-
20 sana? 'Balikan maneh, eh djalma! saha
maneh teh, wĕt wani madoean ka Allah?
[b] Naha ari djidjijeunan rek ngomong ka
noe njijeun: Koe naon koela mana koe
21 andika geus didjijeun kijeu? 'Naha karah
[c] moenggoehing pandjoenan teu kawasa
ka taneuh likĕt, taneuh sagoeroentoel
didjijeun wadah, [d] noe hidji baris ka-
moeljaän, noe hidji deui baris kahinaän?
22 'Djeung koemaha lamoen Allah, keur
ngĕrsakeun nawiskeun bĕbĕndoena
djeung nganjahokeun kawasana, [e] nja-
baran sarta langkoeng-langkoeng sareh-
na ka wadahing kabĕndoean, noe geus
23 ditjawiskeun baris karoeksakan; 'sarta
soepaja nganjahokeun kasoegihan ka-
moeljaänana moenggoeh kana wadahing
kawĕlasan, [f] noe koe andjeunna disa-
jagikeun ti tadina baris kamoeljaän?
24 'Nja saroepa kitoe pisan oerang ge koe
andjeunna geus pada disaoer, lain ti
lĕbah oerang Jahoedi bae, ti lĕbah oe-
25 rang kapir ongkoh. 'Sakoemaha noe koe
Allah diandikakeun dina kitab nabi Ho-
sea: [g] Ari noe lain oemat, koe kami
rek disĕboetkeun oemat kami, sarta noe
lain kaäsih, koe kami rek disĕboetkeun
26 kaäsih. 'Djeung deui dina ĕnggon, noe
djalmana geus diandikaän kijeu: [h] Ma-
raneh teh lain oemat kami, nja di dinja
maranehanana bakal disĕboetkeun poe-
27 tra Allah noe djoemĕnĕng. 'Sarta nabi
Jĕsaja ngalahirkeun hal Israil kijeu:
[i] Masih bilangan bangsa Israil sapĕrti
keusik laoet, sesana bae noe bakal ra-
28 hajoe teh. 'Karana Pangeran bakal nga-
djadikeun pĕrkara mejakkeun, ditigas
kalawan adilna; estoe Pangeran bakal
ngadamĕl di boemi pĕrkara noe ditigas.
29 'Sarta sakoemaha noe dilahirkeun koe
Jĕsaja tadina: [j] Oepama Pangeran Sĕ-
baot ka oerang hanteu ngarikeun binih
mah, oerang teh tangtoe geus djadi sa-
pĕrti Sadoemoe djeung tjara Gomora teja.

*a* Aj. 9 : 12. *b* Jĕs. 45 : 9. *c* Jĕr. 18 : 6. *d* 2 Tim. 2 : 20. *e* p. 2 : 4; 10 : 21. *f* p. 8 : 29, 30. *g* Hos. 2 : 22. *h* Hos. 1 : 10. *i* Jĕs. 10 : 22. *j* Jĕs. 1 : 9.

30 Koe sabab kitoe, oerang rek mitjatoer
koemaha? Jen oerang kapir, anoe teu
nejangan kabĕnĕran, geus meunang ka-
bĕnĕran teh, [a] nja eta kabĕnĕran anoe
31 tina lantaran pĕrtjaja teja. 'Sabalikna
ari Israil, [b] anoe nejangan hoekoem ka-
bĕnĕran mah, hanteu nĕpi kana hoe-
32 koem kabĕnĕran. 'Naon sababna? Sabab
nejanganana teh lain tina pĕrtjaja, nja
tina panggawe; karana pada titadjong
33 ka [c] batoe tatadjongan teja. 'Sakoe-
maha noe geus dioengĕlkeun dina Kitab
kijeu: [d] Masing nganjahokeun, di Sion
kami neundeun hidji batoe tatadjongan
sarta hidji batoe karang noe matak
tideuha; djeung tijap-tijap djalma noe
pĕrtjaja ka eta, hamo meunang wiwirang.

*a* p. 3 : 22. *b* p. 10 : 2; 11 : 7. *c* 1 Kor. 1 : 23. *d* Jĕs. 8 : 14; 28 : 16.

## PASAL 10.

Eh, doeloer-doeloer! ari katineung hate
kaoela, sarta panĕda kaoela ka Allah
teh pikeun oerang Israil, [a] malar kasa-
2 lamĕtanana. 'Karana kaoela djadi saksi
ka dinja, [b] jen pada sarĕgĕp ka Allah,
3 tatapi hanteu djeung kanjahona. 'Kara-
na sapedah teu nganjarahokeun kana ka-
bĕnĕran Allah, sarta kahajangna [c] nga-
dĕgkeun kabĕnĕran sorangan, noe matak

eta hanteu taloek kana kabĕnĕran
4 Allah. 'Karana [d] ari panoengtoengan
toret teh nja eta Kristoes, baris matak
kabĕnĕran ka oenggal-oenggal djalma
5 noe pĕrtjaja. 'Karana Moesa ngalahir-
keun kabĕnĕran anoe tina lantaran toret
teja kijeu: [e] Tijap-tijap manoesa, noe nga-
lampahkeun eta teh, tangtoe hiroep
6 koe eta. 'Tatapi ari kabĕnĕran anoe tina
lantaran pĕrtjaja teja, kijeu tjatoerna:
[f] Oelah ngomong sadjĕroning hate ma-
neh: Saha noe bakal oenggah ka sawar-
ga? Nja eta hartina noeroenkeun Kris-
7 toes. 'Atawa: Saha noe bakal toeroen
kana djĕro djoengkrang? Nja eta hartina
ngoenggahkeun Kristoes ti noe maraot.
8 'Ari tjatoerna koemaha? Pangandika teh
deukeut ka maneh, aja dina soengoet
maneh, sarta dina hate maneh. Nja eta
teh pangandika kapĕrtjajaän, anoe dioe-
9 warkeun koe kaoela sadaja. 'Sabab la-
moen maneh koe soengoet ngakoekeun
ka Jesoes, jen eta teh Goesti, sarta pĕr-
tjaja koe hate jen andjeunna koe Allah
geus ditanghikeun ti noe paraeh, eta
10 maneh tangtoe pisalamĕteun. 'Karana
pĕrtjajana hate matak ngadjadikeun ka-
bĕnĕran ka djalma, sarta pangakoena
soengoet matak ngadjadikeun kasala-
11 mĕtan. 'Karana ari pilahir dina Kitab
kijeu: [g] Tijap-tijap djalma noe pĕrtjaja
12 ka eta, hamo meunang wiwirang. 'Ka-
rana [h] hanteu beda oerang Jahoedi
djeung oerang Joenani; rehna hidji ke-
neh anoe djadi Goesti sakabeh, soegih-
moerah ka sakoer noe sasambat ka an-
13 djeunna. 'Karana [i] saha-saha noe sa-
sambat kana djĕnĕngan Goesti, tangtoe
14 pisalamĕteun. 'Ari eta teh koemaha nja
rek sasambat ka noe tatjan dipĕrtjaja
koe maranehna? Koemaha nja rek pĕr-
tjaja ka noe tatjan kadenge wartana
koe maranehna? Koemaha nja rek nga-
denge, lamoen taja noe ngoewarkeun?
15 'Koemaha nja rek ngoewarkeun, lamoen
hanteu dipiwarang? Sakoemaha noe geus
dioengĕlkeun dina Kitab: [j] Koe matak
rĕsĕp soekoe djalma noe ngoewarkeun
kasĕnangan, noe ngawartakeun kasaean!

*a* p. 9 : 3. *b* Lal. 22 : 3. *c* p. 9 : 32. *d* Lal. 13 : 39; 2 Kor. 3 : 13; Gal. 3 : 24. *e* 3 Moesa 18 : 5. *f* 5 Moesa 30 : 12—14. *g* Jĕs. 28 : 16; p. 9 : 33. *h* Lal. 15 : 9; p. 3 : 23. *i* Joël 2 : 32. *j* Jĕs. 52 : 7; Nah. 1 : 15.

16 Tatapi lain sakabeh ngestoekeun In-
djil teh. Karana ari pilahir Jĕsaja: [a] Ĕh,
Pangeran! saha noe geus pĕrtjaja ka
17 pangoewaran koering sadaja? 'Djadi ari
kapĕrtjajaän teh datangna tina ngadenge,
sarta ari ngadenge teh datangna koe
18 pangandika Allah. 'Tatapi tjatoer ka-
oela: Naha palangsijang teu kadenge koe
eta? Poegoeh kadenge tamah, mapan
[b] sorana bidjil ka sakoeriling boemi,
sarta kasaoeranana nĕpi ka sisi djagat.
19 'Tatapi tjatoer kaoela: Naha palangsi-
jang koe Israil teu kaharti? Noe mimiti
Moesa ngalahir: [c] Kami bakal mapanas
ka maraneh koe noe lain oemat; koe
bangsa noe teu boga pangarti kami ba-
20 kal moendoengkeun maraneh. 'Djeung
deui Jĕsaja wanieun ngalahir kijeu: [d]
Kami geus kapanggih koe noe teu ne-
jangan kami; kami geus tembong ka
21 noe teu nanjakeun kami. 'Tatapi ari
Israil mah koe andjeunna dilahirkeun
kijeu: [e] Kami sapoë djĕpoet geus njo-
dorkeun panangan kami ka hidji bangsa
noe mantangoel sarta malikkeun omong.

*a* Jĕs. 53 : 1; Joh. 12 : 38. *b* Djab. 19 : 5. *c* 5 Moesa 32 : 21. *d* Jĕs. 65 : 1. *e* Jĕs. 65 : 2.

## PASAL 11.

Pedah kitoe, tjaoer kaoela: Koemaha
Allah teh geus noendoeng ka oemat-
na? [a] Eta mah sageuj teuing! Karana
[b] kaoela ge kapan oerang Israil, toeroe-
2 nan Ibrahim, kaom Binyamin. 'Moal
ĕnja Allah noendoeng ka oematna, noe
koe andjeunna dipioeninga tadina. Na-
ha maneh hanteu njaho [c] anoe dilahir-
keun dina Kitab moenggoeh hal Elia?
jen oendjoekan ka Allah, ngadoedoeh ka
3 Israil, kijeu pioendjoekna: 'Noen Pange-
ran! eta teh geus maraehan ka para
nabi andjeun, sarĕng geus pada ngaroen-
toehkeun altar-altar andjeun; ngan kan-
toen simkoering pribadi, sarĕng pada
4 ngarah pati simkoering. 'Ari pangandika
walonan Allah ka nabi teh koemaha?
[d] Kami ngarikeun pikeun kami toedjoeh
reboe djalma, noe teu tapak-toeoer njĕm-
5 bah ka Baäl. 'Nja kitoe keneh dina
mangsa ajeuna aja [e] sesa, toeroet [f]
6 pangmilih sih-koernija. 'Sarta lamoen
koe sih-koernija mah, [g] geus njata lain
tina panggawe; da ari teu kitoe, sih-
koernija teh geus lain sih-koernija deui.
Sabalikna, oepama tina panggawe mah,
geus njata lain sih-koernija; da ari teu

kitoe, panggawe teh geus lain panggawe
7 deui. 'Djadi ajeuna koemaha? [h] Ari noe
dioepaja koe Israil, hanteu koengsi beu-
nang; dĕmi noe geus meunang eta teh
nja djalma kapilih, ari noe sedjen mah
8 geus diteuaskeun; 'sakoemaha noe geus
dioengĕlkeun dina Kitab: [i] Allah geus
maparin ka darinja hidji soekma papidĕ-
lan; panon noe lain pikeun ngadeuleu,
sarta tjeuli noe lain pikeun ngadenge,
9 nĕpi ka poë ajeuna. 'Djeung ari pilahir
Dawoed: [j] Medjana sing ngadjadi djirĕt,
sarĕng ridjĕt, sarĕng tatadjongan, sara-
10 woeh balĕsan ka darinja! 'Panonna sing
ngadjadi poëk, sangkan teu ngadeuleu;
sarĕng tonggongna moegi koe andjeun
11 dibĕngkoengkeun salalamina! 'Pedah ki-
toe, tjatoer kaoela: Koemaha [k] eta pang-
titadjongna teh sangkan laboeh? Eta
mah sageuj teuing! Tatapi tina laboehna,
[l] noe matak kasalamĕtan teh geus ka
oerang kapir, [m] noe dipalar mapanas ka
12 oerang Israil. 'Sarta lamoen laboehna
eta ngadjadi kasoegihan doenya, sarta
kasoedaän eta ngadjadi kasoegihan oe-
rang kapir, sok manaha teuing djĕdjĕgna!

*a* Djab. 94 : 14; Jĕr. 31 : 37. *b* Pil. 3 : 4. *c* 1 Radj. 19 : 10. *d* 1 Radj. 19 : 18. *e* p. 9 : 27. *f* p. 9 : 11, 15. *g* p. 4 : 4. *h* p. 9 : 31. *i* Jĕs. 6 : 9, 10; 29 : 10. *j* Djab. 69 : 23. *k* p. 9 : 32. *l* Lal. 13 : 46. *m* p. 10 : 19.

13 Karana kaoela mitjatoer ka maraneh,
eh oerang kapir! Sapedah kaoela [a] ra-
soel ka oerang kapir, noe matak nga-
goengkeun kana kadjĕnĕngan kaoela:
14 'malah-mandar kaoela djadi mapanas ka
noe sadaging djeung kaoela, sarta nja-
15 lamĕtkeun eta sawareh-wareheun. 'Ka-
rana lamoen disingkahkeunana eta teh
ngadjadi karapihan doenya, naha ari
dimanahna deui, kadjadianana lain ba-
16 kal tjara hiroep tina paeh? 'Djeung
lamoen [b] tjikal roti soetji, tangtoe sa-
adonan ge soetji; kitoe deui lamoen akar
17 soetji, tangtoe dahanna ge soetji.'Djeung
deui lamoen dahanna sawareh disĕm-
plakkeun, ari maneh noe bakoe tangkal
djetoen leuweung, ditantjĕbkeun dina
oeroet eta, noe matak miloe ngabogaän
akar sarta toewakna [c] tangkal djetoen
18 tjoö teja: 'eta maneh poma oelah rek
reueus kana eta dahan teh. Dĕmi oepama
maneh reueus, sing ingĕtkeun, lain ma-
neh anoe nanggeuj kana akar, nja akar
19 noe nanggeuj ka maneh. 'Soegan maneh
rek ngomong kijeu: Eta dahan pangdi-
sĕmplakkeunana teh soepaja kaoela di-
20 tantjĕbkeun. 'Nja bĕnĕr; eta teh pang-
disĕmplakkeunana tina sabab teu pĕr-
tjaja, ari maneh mah ngadĕg koe
kapĕrtjajaän. [d] Poma oelah rek angkoeh,
21 anggoer koedoe sijeun. 'Karana nadjan
ka dahan pitoewin teja Allah moenggah
[e] teu wĕlas, bisi ka maneh kitoe deui
22 teu wĕlas. 'Koe sabab eta, maneh sing
awas kana kamoerahan sarta kakĕsitan
Allah; kakĕsitanana ka sakoer noe la-
boeh teja, ari kamoerahanana mah ka
maneh, [f] lamoen maneh tĕtĕp dina ka-
moerahan; ana teu kitoe mah [g] maneh
23 ge tangtoe ditilas. 'Tatapi nadjan eta
ge, [h] lamoenna hanteu tĕtĕp dina kateu-
pĕrtjajaänana mah, tangtoe ditantjĕb-
keun; karana Allah mah kawasa nan-
24 tjĕbkeun deui. 'Karana nadjan maneh
teh geus ditilas tina tangkal djetoen anoe
bakoe djetoen leuweung, seug ditantjĕb-
keun ka tangkal djetoen noe sadjatina
teja, salija ti oemoem; soemawonna eta,
noe pada dahan pitoewin, mĕngke ditan-
tjĕbkeun ka tangkal djetoen sorangan.

*a* p. 15 : 16; Gal. 2 : 7. 9. *b* 4 Moesa 15 : 17—21. *c* Jĕr. 11 : 16. *d* 1 Kor. 10 : 12. *e* Jĕr. 13 : 14; Jĕh. 24 : 14. *f* Ibr. 3 : 14. *g* Ibr. 10 : 29. *h* 2 Kor. 3 : 16.

25 Karana kahajang kaoela, eh doeloer-
doeloer! maraneh oelah teu njaraho kana
ijeu rasijah, [a] soepaja maraneh oelah
boga angkeuh pintĕr, jen oerang Israil
teh kataradjang teuas saparo, [b] nĕpi ka
sadjĕdjĕgna bilangan oerang kapir geus
26 asoep. 'Nja kitoe teh sakabeh oerang
Israil bakal disalamĕtkeun; sakoemaha
noe geus dioengĕlkeun dina Kitab: [c] Poe-
rah ngadjait teh bakal soemping ti Sion,
sarta bakal ngoendoerkeun kadorakaän
27 ti Jakoeb. 'Djeung [d] kijeu pĕrdjangdjian
kami ka darinja, dimana koe kami di-
28 leungitkeun dosana. 'Ari eta teja ditilik
kana Indjil teh [e] moesoeh, tina sabab
maraneh; tatapi [f] ditilik kana pangmilih
29 mah kaäsih, tina sabab karoehoen. 'Ka-
rana ari pasihan djeung pangnjaoer
Allah mah [g] tara keuna koe kadoehoeng.
30 'Karana sapĕrti maraneh baretona pada
baha ka Allah, dĕmi mangsa ajeuna mah
geus meunang kawĕlasan koe pangba-
31 hana eta; 'nja kitoe keneh eta, ajeuna
geus pada djadi baha, soepaja eta ge
meunang kawĕlasan, koe kawĕlasan noe
32 dipasihkeun ka maraneh teja. 'Karana
[h] sakabeh teh koe Allah geus dikĕrĕm

di handapeun kabahaän, soepaja an-
djeunna ngawĕlasan ka sakabeh.

*a* p. 12 : 6. *b* Loek. 21 : 24. *c* Jĕs. 59 : 20, 21. *d* Jĕr. 31 : 33, 34. *e* 1 Tes. 2 : 15. *f* p. 9 : 4. *g* 4 Moesa 23 : 19. *h* Gal. 3 : 22.

33 Amboe, aja sakitoe djĕrona kasoegi-
han, djeung kapintĕran, sarta kaoeni-
ngaän Allah! [a] Ari hoekoemanana han-
teu beunang didjoegdjoegan, sarta dja-
lanna hanteu beunang dikira-kira!
34 'Karana [b] saha noe njaho kana manah
Pangeran? atawa saha noe djadi pang-
35 rĕmpaganana? 'Atawa [c] saha noe geus
miheulaän ngahatoeranan ka andjeunna,
36 noe matak bakal dibalĕs ka dinja? 'Ka-
rana [d] saniskara teh pangajana ti Allah,
djeung koe Allah, sarta bade ka Allah.
[e] Nja Allah noe koedoe dibaktian ka-
moeljaän salalanggĕngna. Amin.

*a* Aj. 11 : 7; Djab. 36 : 7. *b* Jĕs. 40 : 13, 14; 1 Kor. 2 : 16. *c* Aj. 41 : 2. *d* 1 Kor. 8 : 6. *e* p. 16 : 27.

## PASAL 12.

Koe sabab kitoe, eh doeloer-doeloer!
kaoela mitoetoer ka maraneh koe
tina [a] kawĕlasan Allah: [b] moedoe pada
njanggakeun badan sakoedjoer djadi
koerban hiroep, djeung soetji, sarta pi-
kamanaheun Allah; nja eta djadikeun
2 ibadah maraneh rohani. 'Sarta mara-
neh [c] poma oelah sakaroepa djeung ijeu
doenya; [d] nja koedoe pada disalin koe
djalan dianjarkeun pikir maraneh, sang-
kan maraneh bisa ngararasakeun naon
noe djadi pangĕrsa Allah, anoe hade,
sarta pikamanaheun, djeung sampoerna.

*a* p. 11 : 31. *b* p. 6 : 13; 1 Petr. 2 : 5. *c* 1 Joh. 2 : 15. *d* Ep. 4 : 23.

3 Karana koe sih-koernija, [a] noe geus
dipasihkeun ka kaoela, noe matak ka-
oela marentah ka maraneh, ka hidji-hidji
djalma, jeu [b] oelah ngangkeuhkeun diri
liwat ti oetama; nja ngangkeuhkeun diri
teh sing kalawan meudjeuhna, [c] sakoe-
maha pangadoeoem Allah takĕr kapĕr-
4 tjajaän ka hidji-hidji djalma. 'Karana
[d] sapĕrti oerang dina badan hidji teh
reja pisan anggahotana, tatapi eta saka-
beh anggahota hanteu saroewa pagawe-
5 anana, 'nja kitoe teh oerang reja djalma
[e] sabadan di djĕro Kristoes, ari hidji-
hidji djalma djadi anggahota batoer pada
6 batoer. 'Sarta oerang teh [f] warna-warna
boga pasihan, toeroet sakoemaha koer-
7 nija noe dipaparinkeun ka oerang; '[eta
koe oerang estikeun,] [g] boh piwĕdjang,
satakĕr kapĕrtjajaän; boh noe boga
tjangkingan, dina mĕtakeun tjangki-
ngan; boh noe ngawoeroek, dina nga-
8 woeroek; 'boh noe magahan, dina maga-
han; noe ngadoeoem sadĕkah, sing sata-
rabasna; noe ngokolotan, sing gĕten-
toelaten; noe milampah kawĕlasan,
9 koedoe djeung soeka ati. 'Ari kanjaähan
teh [h] oelah djeung palsoe. [i] Moedoe geu-
leuh kana kagorengan, ngarakĕtan kana
10 kahadean. 'Ari [j] silih-pikanjaäh djeung
doeloer teh sing antek pisan, sarta moe-
11 doe silih-piheulaän nja ngahormat. 'Po-
ma oelah kĕndor dina kasarĕgĕpan.
Masing [k] angkĕr nja soekma. Moedoe
12 ngawoelaän ka Goesti.'Masing [l] boengah
dina pangarĕp-ngarĕp. Masing sabar dina
kasoekĕran. Masing mantĕp dina nĕnĕda.
13 'Moedoe noeloeng kana kakoerangan
djalma saroetji. [m] Masing soeka ngan-
14 djrĕkkeun ka semah. 'Moedoe [n] pada
ngabĕrkahan ka noe nganijaja ka mara-
15 neh; bĕrkahan, poma oelah njapa. 'Moe-
doe ngabelaän boengah ka noe boengah,
sarta ngabelaän tjeurik ka noe tjeurik.
16 'Sing [o] pada samijoek djeung batoer.
Oelah hajang [p] ka noe loehoer-loehoer,
nja moedoe njampoerkeun diri maneh
ka noe rarĕndah. [q] Poma oelah boga
17 angkeuh pintĕr. 'Goreng [r] oelah dibalĕs
goreng ka saha bae. [s] Moedoe pada nga-
lampahkeun kahadean di hareupeun sa-
18 kabeh djalma. 'Lamoen beunang, sabisa-
bisa maneh [t] koedoe rapih djeung saka-
19 beh djalma. 'Eh, kaäsih kaoela! [u] poma
oelah malĕskeun diri koe maneh; nja
omberan pikeun bĕbĕndoe; karana dina
Kitab dioengĕlkeun kijeu: [v] Kami noe
kagoengan pamalĕs; nja kami noe bakal
20 naoer, timbalan Pangeran. 'Koe sabab
eta, [w] oepama moesoeh maneh keur ka-
lempohan, koedoe bere kahakanan; oe-
pama keur halabhabeun, koedoe bere
nginoem; karana maneh ari milampah
kitoe mah ibarat noempoekkeun roehak
21 roehaj dina sirahna. 'Poma maneh oelah
kalindih koe kagorengan; nja koedoe
ngalindih kagorengan koe kahadean.

*a* p. 1 : 5. *b* Gal. 6 : 3. *c* Ep. 4 : 7. *d* 1 Kor. 12 : 12. *e* 1 Kor. 12 : 27. *f* 1 Kor. 12 : 4. *g* 1 Petr. 4 : 11. *h* 1 Tim. 1 : 5. *i* Djab. 97 : 10. *j* 1 Petr. 1 : 22; 2 : 17. *k* Lal. 18 : 25. *l* p. 15 : 13; 1 Tes. 5 : 16, 17; Jak. 5 : 7. *m* Ibr. 13 : 2; 1 Petr. 4 : 9. *n* Mat. 5 : 44; 1 Petr. 3 : 9. *o* p. 15 : 5. *p* Djab. 131 : 1. *q* p. 11 : 25. *r* Sil. 20 : 22; 1 Petr. 3 : 9. *s* Pil. 4 : 8. *t* Mark. 9 : 50. *u* 3 Moesa 19 : 18; Mat. 5 : 39. *v* 5 Moesa 32 : 35. *w* Sil. 25 : 21.

## PASAL 13.

Sakoer djalma [a] koedoe ngesto ka para
kawasa, noe marentah ka dinja; kara-
na [b] hanteu aja kawasa ngan ti Allah,
sarta para kawasa noe aja teh geus pada
2 dikĕrsakeun koe Allah. 'Koe sabab eta,
saha-saha noe bahoela kana kawasa,
ngalawan ka pangĕrsa Allah; [c] ari djal-
ma noe ngalawan teh tangtoe ngada-
3 tangkeun hoekoeman ka dirina. 'Karana
ari para kapala teh lain pikasijeuneun
pagawean hade, nja pikasijeuneun paga-
wean goreng. Lamoen maneh hajang
oelah sijeun koe kawasa, nja koedoe
ngalampahkeun noe hade; ana kitoe
mah maneh meunang poedji ti dinja.
4 'Karana eta teh piwarangan Allah, baris
matak hade ka maneh. Tatapi lamoen
maneh migawe kagorengan mah, nja
koedoe sijeun; karana njikĕpna pĕdang
moal tamboeh-tamboeh; karana eta teh
piwarangan Allah, poerah malĕs ngeu-
nakeun siksaän ka noe migawe kago-
5 rengan. 'Koe pedah kitoe, pĕrloe pisan
ngesto, lain tina sabab siksaän bae, nja
6 tina sabab boedi-rasa ongkoh. 'Nja kitoe
keneh noe matak maraneh sok majar
oepĕti; karana eta teh piwarangan Allah,
teu pĕtot-pĕtot nja pada mĕtakeun pa-
7 gawean kitoe. 'Koe sabab eta, [d] koedoe
mere ka sakabeh djalma naon bae noe
djadi wadjib maraneh; nja mere oepĕti,
ka noe wadjib dibere oepĕti; tjoeke,
ka noe wadjib dibere tjoeke; sijeun, ka
noe wadjib dipikasijeun; hormat, ka noe
wadjib dihormat. *a* Tit. 3:1; 1 Petr. 2:13.
*b* Sil. 8:15. *c* Sil. 24:21, 22. *d* Mat. 22:21;
1 Petr. 2:17.

8 Poma maraneh ka saha bae oelah
boga hoetang naon-naon, kadjaba silih-
pikanjaäh; karana [a] djalma noe njaäh ka
noe lijan, eta teh geus mĕpĕkan parentah
9 hoekoem. 'Karana noe kijeu teja: [b] Ma-
neh oelah ngaranjed; maneh oelah mae-
han; maneh oelah maling; maneh oelah
djadi saksi bohong; maneh oelah bogoh;
djeung timbalan naon bae noe aja djaba
ti kitoe, karagoem koe kasaoeran noe
kijeu teja: [c] Maneh koedoe njaäh ka
batoer maneh, sapĕrti ka diri sorangan.
10 'Ari kanjaähan teh [d] tara migawe goreng
ka batoer. Nandakeun kanjaähan teh
11 nja kapĕpĕkanana hoekoem. 'Soema-
wonna koedoe kitoe, pedah oerang nga-
njahokeun mangsa, [e] jen ajeuna geus
waktoena oerang teh haroedang tina
heës; karana kasalamĕtan teh ajeuna
geus deukeut ka oerang ti batan oerang
12 anjaran pĕrtjaja. 'Peuting teh [f] geus
meh bejak, beurang teh geus deukeut.
Manana, hajoe, oerang pada tjoetjoel [g]
pagawean poëk, nja make pakarang tja-
13 ang. 'Hajoe, oerang pada loemampah
sakoemaha pantĕsna, tjara ti beurang;
[h] oelah djeung balaketjrakan sarta djeung
arak-arakan, oelah djeung karoetjahan
sarta djeung kalatjoeran, oelah djeung
14 paseja sarta djeung dĕngki; 'nja [i] ma-
keanan maneh teh koe Goesti Jesoes
Kristoes; sarta [j] daging teh oelah dia-
ngonan datang ka ngadjadikeun napsoe.
*a* Gal. 5:14. *b* 2 Moesa 20:13. *c* 3 Moesa 19:18.
*d* 1 Kor. 13:4. *e* Ep. 5:14; 1 Tes. 5:6. *f* Ibr.
10:25. *g* Ep. 5:11. *h* Loek. 21:34; Gal. 5:21;
1 Tes. 4:5; Jak. 3:14. *i* Gal. 3:17. *j* Kol. 2:23;
1 Petr. 2:11.

## PASAL 14.

Ari [a] noe hengker pĕrtjajana, koedoe
ditarima, sarta oelah marĕboetkeun
2 pangrasaning ati. 'Aja noe pĕrtjajana
jen saniskara teh wĕnang didahar; ta-
tapi ari noe hengker mah noe didahar
3 teh lalab-lalaban. 'Anoe dahar [b] poma
oelah tjoewa ka noe hanteu dahar; kitoe
deui anoe hanteu dahar poma oelah
ngahoekoeman ka noe dahar; karana
4 koe Allah mah eta geus ditarima. 'Saha
maneh teh, [c] wĕt ngahoekoeman ka boe-
djang noe lijan? Eta nangtoeng-laboeh-
na ka djoeraganana sorangan. Tatapi
bakal tĕtĕp nangtoengna teh; karana
Allah mah kawasa nĕtĕpkeun nang-
5 toengna. 'Aja noe ngangkeuhkeun [d] poë
poendjoel ti poë deui; aja noe ngang-
keuhkeun poë kabeh saroewa bae. Hidji-
hidji djalma masing poegoeh pisan dina
6 djĕro pikir sorangan. 'Anoe ngestoekeun
poë, [e] ngestoekeunana teh tina sabab
Goesti; ari noe hanteu ngestoekeun
poë, teu-ngestoekeunana teh tina sabab
Goesti. Anoe dahar, daharna teh tina
sabab Goesti, boektina moedji soekoer
ka Allah; ari noe hanteu dahar, teu-
daharna teh tina sabab Goesti, sarta
7 moedji soekoer ka Allah. 'Karana [f] oe-
rang teh taja noe hiroep pikeun diri
sorangan, sarta taja noe paeh pikeun

8 diri sorangan. 'Karana boh oerang hi-
roep, oerang hiroep teh pikeun Goesti;
boh oerang paeh, oerang paeh teh pi-
keun Goesti. Djadi oerang teh boh hi-
roep, boh paeh, nja kagoengan Goesti.
9 'Karana nja kitoe pisan sababna noe
matak Kristoes teh geus poepoes, djeung
tanghi, sarta hiroep deui, soepaja an-
djeunna djadi Goesti djalma noe paraeh
10 sarta noe hariroep. 'Balikanan maneh
teh, naha wĕt ngahoekoeman ka doe-
loer maneh? atawa maneh teh, naha
wĕt tjoewa ka doeloer maneh? [g] Karana
oerang sakabeh mĕngke pada dideuheus-
keun ka pajoeneun korsi pangandilan
11 Kristoes. 'Karana dina Kitab aja oengĕ-
lan kijeu: [h] Dĕmi hiroep kami, lahiran
Pangeran, sakabeh toeoer mĕngke da-
rĕkoe di pajoeneun kami, sarta sakabeh
12 letah mĕngke ngarakoe ka Allah. 'Djadi
[i] oerang hidji-hidji djalma mĕngke koe-
doe pada njanggakeun katĕrangan ka
Allah hal pĕrkara sorangan. *a* p. 15:1.
*b* 1 Kor. 8:8; Kol. 2:16. *c* Jak. 4:11, 12. *d* Gal. 4:10; Kol. 2:16. *e* Kol. 3:17; 1 Tim. 4:4. *f* 2 Kor. 5:15. *g* p. 2:16; 2 Kor. 5:10. *h* Jĕs. 45:23; Pil. 2:10. *i* 1 Kor. 3:8; Gal. 6:5.

13 Manana oerang oelah sok silih-hoe-
koeman deui; anggoer kijeu nja nga-
hoekoeman teh, [a] jen maneh oelah nji-
jeun anoe matak titadjong doeloer, atawa
14 noe matak tideuha. 'Kaoela teh njaho,
sarta geus tangtoe dina pikir kaoela [b]
di djĕro Goesti Jesoes, jen saniskara
barang [c] taja noe nadjis koe soranga-
nana; ngan tatapi anoe ngangkeuhkeun
nadjis kana sahidji barang, nja ka dinja
15 nadjisna teh. 'Tatapi [d] oepama doeloer
maneh kanalangsaän tina sabab sipat
kahakanan, eta maneh loemampah teh
geus lain noeroet deui lampah kanja-
ahan. Poma oelah njilakakeun koe ka-
hakanan maneh ka djalma noe geus
16 ditalangan paeh koe Kristoes.'Koe sabab
eta, kabobogaän maraneh teh oelah
17 koengsi aja noe ngagorengkeun. 'Karana
ari karadjaän Allah teh [e] lain kaha-
kanan, lain inoeman, estoena mah ka-
bĕnĕran, djeung karoentoetan, sarta ka-
18 boengahan koe lantaran Roh Soetji. 'Ka-
rana noe koemawoela ka Kristoes koe
djalan ngestoekeun noe kitoe teja, eta
teh dipikamanah koe Allah, sarta di-
19 adjenan koe djalma. 'Manana oerang
teh, [f] hajoe, pada ngobrek kana sakoer
lantaran karoentoetan, kitoe deui sa-
koer lantaran silih-adĕgkeun pĕrtjaja.
20 'Poma oelah ngaroeksak kana dadamĕ-
lan Allah tina sabab kahakanan. Ènja
[g] saniskara barang bĕrĕsih teja mah;
tatapi djalma noe dahar bari ngada-
tangkeun titadjong mah, eta lampah
21 kitoe teh goreng. 'Oetama pisan, [h] moen
teu dahar laoek, hanteu nginoem ang-
goer, atawa milampah naon bae anoe
matak titadjong, atawa matak tideuha,
atawa matak hengker ka doeloer ma-
22 neh. 'Maneh ari boga kapĕrtjajaän, koe-
doe dikandoeng sadjĕroning diri maneh
di pajoeneun Allah. Salamĕt noe teu
ngahoekoeman sorangan moenggoeh di-
na lampah anoe diangkeuhkeun hade.
23 'Tatapi ari noe tjangtjaja mah, kari-
kari ngadahar bae, noe kitoe teh geus
dihoekoeman, sababna lain datang tina
pĕrtjaja. [i] Ari saniskara lampah, anoe
lain datang tina pĕrtjaja mah, eta teh
dosa. *a* Mat. 18:7; 1 Kor. 10:32. *b* p. 9:1.
*c* Mat. 15:11; 1 Tim. 4:4. *d* p. 13:10; 1 Kor. 8:11—13. *e* 1 Kor. 8:8. *f* p. 12:18; 15:2. *g* Tit. 1:15. *h* 1 Kor. 8:13. *i* Tit. 1:15.

## PASAL 15.

Ari oerang noe bĕdas, [a] wadjib nang-
goeng kahengkeran anoe hanteu bĕ-
das, djeung oelah mikarĕsĕp ka diri so-
2 rangan. 'Oerang teh, hidji-hidji djalma,
nja sing malar dipikarĕsĕp koe batoer,
baris kana kahadean, [b] pikeun ngadĕg-
3 keun pĕrtjaja. 'Karana nadjan Kristoes
ge hanteu mikarĕsĕp ka salirana koe
mantĕn; estoena mah sakoemaha noe
geus dioengĕlkeun dina Kitab: [c] Ari nga-
harinakeunana djalma noe ngahinakeun
ka andjeun teh geus naringgang ka koe-
4 ring. 'Karana sagala noe disĕratkeun
baheula, [d] pangdisĕratkeunana teh baris
piwoeroek ka oerang, soepaja oerang
pada ngabogaän pangarĕp-ngarĕp, koe
5 kasabaran sarta panglilipoer Kitab.'Ari
Allah noe kagoengan sakoer kasabaran
[e] sarta panglilipoer, moegi maparin ka
maraneh [f] samijoek djeung batoer, anoet
6 kĕrsaning Kristoes Jesoes; 'sangkan ma-
raneh rĕmpoeg sabiwir nja pada nga-
moeljakeun ka Allah, Rama Goesti oe-
7 rang Jesoes Kristoes. 'Koe sabab eta,
maraneh moedoe silih-angkĕn, sapĕrti
diri maraneh ge geus pada diangkĕn

koe Kristoes, baris kamoeljaän Allah.
8 'Ari toedjoelna pitjatoer kaoela, jen Je-
soes Kristoes teh geus djadi kawoela-
ning soenat, tina sabab kajaktian Allah,
soepaja andjeunna ngajakinkeun [g] pĕr-
djangdjian noe ka para karoehoen teja,
9 'sarta soepaja oerang kapir pada nga-
moeljakeun ka Allah tina sabab sih-pi-
wĕlasna; sakoemaha noe geus dioengĕl-
keun dina Kitab: [h] Koe pĕrkawis eta
koering sĕdja ngagoeng-ngagoeng ka an-
djeun di sagala bangsa kapir, sarĕng
sĕdja moedji ka padjĕnĕngan andjeun.
10 'Djeung aja deui pilahirna: [i] Eh, saka-
beh oerang kapir! geura pada soeka-
11 soeka djeung oematna! 'Djeung deui:
[j] Eh, sakabeh oerang kapir! geura ma-
roedji ka Pangeran; sarta sakabeh bang-
sa geura pada ngagoeng-ngagoeng ka an-
12 djeunna! 'Djeung aja deui pilahir Jĕsa-
ja: [k] Mĕngke akar Isai noe pingadĕgeun,
ngareh ka sakabeh oerang kapir; nja
ka eta sakabeh oerang kapir bakal pada
13 ngarĕp-ngarĕp. 'Ari Allah noe kagoengan
sakoer pangarĕp-ngarĕp, moegi-moegi
minoehan ka maraneh koe sagala ka-
boengahan sarta kasĕnangan, djalan
tina pĕrtjaja, sangkan maraneh sing leu-
wih angot nja pangarĕp-ngarĕp, koe ka-
wasaning Roh Soetji. *a* p. 14 : 1; 1 Kor. 9 : 22;
Gal. 6 : 2. *b* p. 14 : 19. *c* Djab. 69 : 10. *d* p. 4 : 23, 24;
1 Kor. 10 : 11. *e* 2 Kor. 1 : 3. *f* p. 12 : 16; Pil. 2 : 2;
3 : 16. *g* Lal. 3 : 25. *h* Djab. 18 : 50. *i* 5 Moesa 32 : 43.
*j* Djab. 117 : 1. *k* Jĕs. 11 : 10.

14 Tatapi kaoela sorangan ge dina pikir
geus tangtoe moenggoeh hal maraneh,
eh doeloer-doeloer kaoela! jen maraneh
sorangan ge geus pinoeh koe kahadean,
djĕdjĕl koe sagala kanjaho, bisa silih-
15 pagahan djeung batoer. 'Nadjan kitoe
ge, eh doeloer-doeloer! kaoela njoeratan
teh ka maraneh, sawarehna moetoeh
koe wani, nja pikeun ngingĕtkeun ka
maraneh, tina sabab [a] sih-koernija noe
koe Allah geus dipasihkeun ka kaoela,
16 'sangkan kaoela teh djadi piwarangan
Jesoes Kristoes [b] ka oerang kapir, mĕ-
takeun Indjil Allah, soepaja oerang ka-
pir teh djadi [c] koerban pikamanaheun,
beunang njoetjikeun koe Roh Soetji.
17 'Koe sabab eta, kaoela boga pamoedji
di djĕro Kristoes Jesoes, moenggoeh
18 dina pĕrkara Allah. 'Karana kaoela moal
wani-wani njĕboetkeun naon-naon anoe
lain beunang ngadamĕl Kristoes koe
lantaran kaoela, [d] baris nganoetkeun
oerang kapir, nja koe oetjap sarta pang-
19 gawe; 'koe kawasana [e] tanda djeung
moedjidjat, koe kawasaning Roh Allah;
moenggah kaoela ngoewarkeun Indjil
Kristoes teh datang ka tjatjap [f] ti watĕs
Jĕroesalem sarta sakoerilingna, tĕpi ka
20 Ilirikoem; 'bari tĕmĕn pisan nja mak-
soed, moal ngoewarkeun Indjil dina ĕng-
gon anoe geus dioewaran Kristoes, soe-
paja kaoela ngadĕgkeun teh oelah dina
loehoer padĕmen beunang noe sedjen;
21 'sabalikna, koemaha noe geus dioengĕl-
keun dina Kitab: [g] Ari djalma noe ta-
tjan ditjaritaän hal andjeunna, nja eta
noe bakal narendjo, sarta noe tatjan
ngadarenge, nja eta noe bakal ngaharti.
*a* p. 12 : 3. *b* p. 11 : 13. *c* p. 12 : 1. *d* p. 1 : 5; 16 : 26.
*e* 2 Kor. 12 : 12. *f* Lal. 26 : 20. *g* Jĕs. 52 : 15.

22 Kitoe [a] noe matak kaoela geus min-
dĕng pisan halangan, sĕdja ngadatangan
23 ka maraneh teh. 'Dĕmi ajeuna, sapedah
kaoela geus taja deui ĕnggon dina wĕ-
wĕngkĕran ijeu, sarta [b] hajang pisan
ngadatangan ka maraneh geus mang-
24 taoen-taoen, 'pasĕdjaän kaoela, dimana
leumpang ka tanah Sĕpanjol, meureun
njimpang ka maraneh. Karana pang-
harĕpan kaoela dina pangleumpangan
ngalongok ka maraneh, sarta toeloej
koe maraneh didjadjapkeun ka ditoe,
samangsa kaoela geus rada seubeuh
25 heula papanggih djeung maraneh. 'Ari
[c] waktoe ajeuna kaoela keur leumpang
ka Jĕroesalem, sĕdja ngalalajanan ka
26 djalma saroetji. 'Karana [d] oerang Ma-
kĕdoni djeung Ahaja geus aja kasoe-
kaänana maratoeng sidĕkah pikeun ka
noe mariskin djalma soetji di Jĕroesa-
27 lem. 'Geus aja kasoekaänana kitoe;
djeung pada kahoetangan ongkoh ka
dinja; karana oerang kapir teh, rehna
geus miloe ngamilik barang rohani anoe
eta, [e] noe matak pada wadjib ngalala-
janan ka eta koe barang djasmani.
28 'Dĕmi sanggeusna kaoela ngalakonan
kitoe, sarta geus ngalaksanakeun eta
boewah teh ka dinja, kaoela rek mijang
ka tanah Sĕpanjol njorang ka maraneh.
29 'Sarta kaoela njaho, dimana kaoela da-
tang ka maraneh, [f] ngadatangan teh
tangtoe mawa bĕrkah Indjil Kristoes
pĕpĕk pisan. *a* p. 1 : 13; 1 Tes. 2 : 18. *b* p. 1 : 10.
*c* Lal. 19 : 21; 24 : 17. *d* 2 Kor. 8. *e* 1 Kor. 9 : 11. *f* p. 1 : 11.

30 Tatapi kaoela aja panĕda ka maraneh,
eh doeloer-doeloer! koe Goesti oerang
Jesoes Kristoes, sarta koe kaäsihan Roh,
[a] maraneh ka kaoela sing ngabantoe
pĕrang koe maugnĕnĕdakeun kaoela ka
31 Allah, 'soepaja [b] kaoela moegi-moegi
diloepoetkeun ti noe mantangoel di Joe-
dea, sarta soepaja ijeu panglalajanan
kaoela ka Jĕroesalem teja matak pika-
32 soekaeun djalma saroetji; 'nja sangkan
kaoela koe pangĕrsa Allah [c] bisa nga-
datangan ka maraneh kalawan boengah,
sarta disĕnangkeun barĕng djeung ma-
33 raneh. 'Ari Allah [d] noe kagoengan sa-
koer kasĕnangan moegi-moegi njarĕngan
ka maraneh sadaja. Amin. *a* 2 Kor. 1 : 11.
*b* 2 Tes. 3 : 2. *c* p. 1 : 10. *d* p. 16 : 20; Ibr. 13 : 20.

## PASAL 16.

Djeung deui kaoela ka maraneh nga-
wĕwĕratan doeloer oerang ijeu Pebe,
anoe djadi djoeroe-laden garedja di na-
2 gara Kenkrea. 'Koe maraneh [a] akoe di
djĕro Goesti, sakoemaha pantĕsna di
djalma saroetji, sarta toeloengan, pĕr-
kara naon bae moen aja pĕrloena di-
toeloengan teh koe maraneh; karana
eta ge geus noeloeng ka djalma loba
pisan, malah ka kaoela oge. *a* Pil. 2 : 29.
3 Pangnĕpikeun salam kaoela ka [a] Pris-
ka djeung Akila, noe pada ngabantoe
kaoela dina padamĕlan Kristoes Jesoes;
4 'eta geus pada njĕrahkeun beuheungna
nalangan pati kaoela; lain kaoela bae
noe aja tarima teh ka dinja, malah sa-
kabeh garedja oerang kapir ge pada
5 tarima. 'Djeung pangnĕpikeun deui sa-
lam kaoela ka garedja noe aja di boe-
mina. Pangnĕpikeun salam kaoela ka
Epenetoes, kaäsih kaoela, noe djadi tji-
kal oerang Ahaja di djĕro Kristoes.
6 'Djeung salam kaoela ka Maria, noe
gĕtol pisan digawena adjang kaoela.
7 'Djeung salam kaoela ka Andronikoes
djeung Joenias, baraja kaoela, nja ba-
toer kaoela sasama diberok, noe geus
pada kasohor ka para rasoel, sarta aja
di djĕro Kristoes samemeh kaoela.
8 'Djeung salam kaoela ka Amplias, ka-
9 asih kaoela di djĕro Goesti. 'Djeung sa-
lam kaoela ka Oerbanoes, noe ngabantoe
kaoela dina padamĕlan Kristoes, sarta
10 ka Sĕtakis, kaäsih kaoela. 'Djeung salam
kaoela ka Apeles, noe geus katjoba pĕr-
tjajana ka Kristoes. Djeung deui salam
kaoela ka saeusi-imah Aristoboeloes.
11 'Djeung salam kaoela ka Herodion, ba-
raja kaoela. Djeung salam kaoela ka
saeusi-imah Narkisoes, nja sakoer noe
12 aja di djĕro Goesti. 'Djeung salam ka-
oela ka Tripena djeung Triposa, noe pada
ngestikeun padamĕlan Goesti. Djeung
salam kaoela ka Persis, kaäsih kaoela,
noe sarĕgĕp pisan ngestikeun padamĕlan
13 Goesti. 'Djeung salam kaoela ka Roe-
poes, noe kapilih di djĕro Goesti, sarta
ka iboena, nja toenggal iboe kaoela ke-
14 neh. 'Djeung salam kaoela ka Asinkri-
toes, Plegon, Hermas, Patrobas, Hermes,
sarta ka doeloer-doeloer sabatoer eta.
15 'Djeung salam kaoela ka Pilologoes
djeung Joelia, ka Nerioes djeung doe-
loerna awewe, kitoe deui ka Olimpas,
sarta ka sakabeh djalma saroetji saba-
16 toer eta. 'Maraneh [b] moedoe silih-bere
salam make tjijoem soetji. Ari sadajana
garedja Kristoes pada ngirim salam ka
maraneh. *a* Lal. 18 : 2. *b* 1 Kor. 16 : 20;
1 Petr. 5 : 14.
17 Djeung deui kaoela mitoetoer ka ma-
raneh, eh doeloer-doeloer! [a] sing pada
ngadjaga ka noe njijeun patjogregan
djeung tatadjongan, noe mapalangan ka
piwoeroek beunang maraneh goegoeroe;
eta nja koedoe singkiran koe maraneh.
18 'Karana [b] noe kitoe teh lain ngawoela
ka Goesti oerang Jesoes Kristoes, nga-
woelana teh ka beuteungna; djeung pada
njasabkeun ka djalma noe taja panjana
goreng, ari noe dipake teh omongan
19 lamis sarta ngolo-ngolo. 'Karana [c] ka-
anoetan maraneh teh geus goernita ka
sakabeh. Koe pedah kitoe kaoela boe-
ngah tina sabab maraneh. Dĕmi kaha-
jang kaoela, [d] maraneh sing pintĕr kana
lampah hade, sing bodo kana lampah
20 goreng. 'Ari Allah [e] noe kagoengan sa-
koer kasĕnangan, tangtoe tereh ngarĕ-
moekkeun Setan di handapeun soekoe
maraneh. [f] Moegi-moegi sih-koernija
Goesti oerang Jesoes Kristoes njarĕngan
ka maraneh. Amin. *a* Mat. 7 : 15; 1 Kor. 1 : 10;
1 Tim. 6 : 3—5; Tit. 3 : 10. *b* Pil. 3 : 19; Joed. 12.
*c* p. 1 : 8. *d* Mat. 10 : 16; 1 Kor. 14 : 20. *e* p. 15 : 33.
*f* 1 Kor. 16 : 23.
21 Timoteoes, [a] pangbantoe kaoela, kitoe
deui [b] Loekioes, djeung Jason, djeung
Sosipater, baraja kaoela, pada ngirim

22 salam ka maraneh. 'Ari kaoela, Tertioes,
noe noelis ijeu soerat, ngirim salam ka
23 maraneh di djĕro Goesti. 'Djeung [c] Ga-
joes, noe diandjrĕkan koe kaoela sarta
koe sagaredja kabeh, ngirim salam ka
maraneh. Kitoe deui [d] Erastoes, djoeroe
oewang nagri, sarta Koewartoes, doeloer
oerang, pada ngirim salam ka maraneh.
24 'Ari [e] sih-koernija Goesti oerang Jesoes
Kristoes moegi-moegi njarĕngan ka ma-
raneh. Amin. *a* Lal. 16 : 1. *b* Lal. 13 : 1; 17 : 5;
20 : 4. *c* 1 Kor. 1 : 14. *d* 2 Tim. 4 : 20. *e* 1 Kor. 16 : 23.
25 Dĕmi [a] anoe langkoeng kawasa ngoe-
watkeun ka maraneh, saoenina Indjil
kaoela sarta piwoeroek Jesoes Kristoes,
sakoemaha pangebrehna [b] rasijah, anoe
disidĕmkeun baheula meunang sababa-
26 raha djaman, 'ari ajeuna mah diëbreh-
keun, sarta [c] koe lantaran kitab para
nabi, noeroetkeun timbalan Allah noe
sipat langgĕng, diëmbarkeun ka lĕbah
sakabeh oerang kapir, soepaja pada
27 anoet kana pĕrtjaja: 'tĕgĕs Allah [d] anoe
pintĕr njalira, eta noe koedoe dibaktian
kamoeljaän, koe lantaran Jesoes Kris-
toes, salalanggĕngna! Amin. *a* 1 Petr. 5 : 10.
*b* Kol. 1 : 26. *c* Ep. 3 : 5. *d* 1 Tim. 1 : 17.

---

# SĔRAT KAHIDJI TI RASOEL PAOELOES
## KA OERANG KORINTA.

---

### PASAL 1.

Sĕrat kaoela Paoeloes, noe geus disa-
oer didamĕl rasoel Jesoes Kristoes,
[a] koe pangĕrsa Allah, djeung ti Sostenes
2 saderek, 'doematĕng garedja Allah [b] di
nagara Korinta, sakoer noe geus [c] di-
soetjikeun di djĕro Kristoes Jesoes, [d]
djalma saroetji beunang njaoer, reu-
djeung sadajana [e] noe njambat kana
djĕnĕngan Goesti oerang Jesoes Kristoes,
dina saniskara ĕnggon, nja Goesti itoe
3 sarta Goesti oerang. 'Moegi-moegi [f] ma-
raneh pada dipaparin sih-koernija reu-
djeung kasĕnangan ti Allah, Rama oe-
rang, sarta ti Goesti Jesoes Kristoes!
*a* 2 Kor. 1 : 1. *b* Lal. 18 : 1. *c* p. 6 : 11. *d* Roem 1 : 7.
*e* Lal. 9 : 14. *f* Roem 1 : 7; 2 Kor. 1 : 2.
4 Kaoela salawasna [a] moedji soekoer
ka Allah kaoela koe karana maraneh,
tina sabab koernija Allah, anoe geus di-
pasihkeun ka maraneh di djĕro Kristoes
5 Jesoes; 'boektina maraneh teh dina sa-
niskara geus pada djadi soegih di djĕro
andjeunna, nja dina sakabeh piwoeroek
6 sarta sakabeh kanjaho; 'da pĕrtelaän
hal Kristoes geus dijakinkeun di mara-
7 neh; 'noe matak maraneh hanteu pisan
koerang pasihan, sarta bari [b] noenggoe-
noenggoe pingebreheunana Goesti oe-
8 rang Jesoes Kristoes. 'Malah-malah Al-
lah teh tangtoe nĕtĕpkeun ka maraneh
nĕpi ka panoengtoengan, soepaja ma-
raneh [c] oelah aja tjawadeun dina poëan
9 Goesti oerang Jesoes Kristoes. 'Lang-
koeng [d] toehoe Allah teh, noe geus nja-
oer maraneh baris djadi satoenggal
djeung Jesoes Kristoes Poetrana, Goesti
oerang. *a* Roem 1 : 8; Ep. 1 : 16. *b* Tit. 2 : 13.
*c* 1 Tes. 3 : 13. *d* p. 10 : 13; 1 Tes. 5 : 24.
10 Tatapi kaoela aja panĕda ka maraneh,
eh doeloer-doeloer! [a] koe djĕnĕngan
Goesti oerang Jesoes Kristoes: [b] eta
maraneh kabeh koedoe masing saomong,
oelah aja pabĕngkahan di maraneh; nja
koedoe masing antek sapikir djeung sa-
11 pangrasa. 'Karana kaoela geus dipoe-
poelihan hal maraneh, eh doeloer-doe-
loer! koe ahlina Kloë, jen di maraneh
12 aja patjogregan.'Dĕmi tjatoer kaoela teh
kijeu, ari maraneh oenggal-oenggal djal-
ma ngomong: Aing anoe Paoeloes; aing
anoe [c] Apolos; aing anoe Kepas; aing
13 anoe Kristoes. 'Naha karah Kristoes
teh dibagi-bagi? Koetan Paoeloes noe
digantoeng dina kai-dipalang teh keur
pimangpaäteun maraneh? Atawa mara-
neh dibanjoean teh naha kana ngaran
14 Paoeloes? 'Kaoela moedji soekoer ka
Allah, rehna maraneh taja noe beunang

ngabanjoean diri kaoela, kadjaba [d] Kris-
15 poes djeung Gajoes; 'soepaja oelah aja
noe ngomong, jen kaoela geus ngaba-
16 njoean kana ngaran diri kaoela. 'Tatapi
saeusi-imah [e] Sĕtepanas beunang kaoela
keneh ngabanjoean; djaba eta mah ingĕ-
tan kaoela taja deui beunang kaoela
17 ngabanjoean. 'Karana kaoela pangdipi-
warang teh koe Kristoes, lain baris nga-
banjoe, ĕnjana mah baris ngoewarkeun
Indjil; [f] hanteu djeung kapintĕran
omong, sangkan kai-dipalang Kristoes
oelah gaplah. *a* p. 5 : 4. *b* p. 11 : 18; 2 Kor. 13 : 11; Pil. 2 : 2. *c* Lal. 18 : 24. *d* Lal. 18 : 8; Roem 16 : 23. *e* p. 16 : 15, 17. *f* p. 2 : 1, 4.

18 Karana ari piwoeroek kai-dipalang
teh nja soteh boeroeng ka djalma noe
bakal tjilaka; tatapi ari ka oerang noe
pisalamĕteun mah, [a] eta teh nja kawasa
19 ti Allah. 'Karana dina Kitab geus di-
oengĕlkeun kijeu: [b] Kapintĕran djalma
noe palintĕr koe kami rek dileungit-
keun, sarta pangarti djalma noe hararti
20 koe kami rek dieuweuhkeun. 'Di mana
[c] anoe pintĕr? di mana ahli kitab? di
mana toekang padoe ijeu doenya? Ari
kapintĕran doenya teh lain geus didamĕl
21 kaboeroengan koe Allah? 'Karana [d] sa-
pedah doenya teh koe kapintĕranana
hanteu nganjahokeun ka Allah moeng-
goeh dina kapintĕran Allah, noe matak
Allah ngĕrsakeun njalamĕtkeun ka sa-
koer noe pĕrtjaja koe lantaran boe-
22 roengna pangoewaran teja. 'Sabab [e] ari
oerang Jahoedi pada menta tanda,
djeung oerang Joenani pada ngoelik
23 elmoe; 'tatapi ari kaoela mah [f] pada
ngoewarkeun Kristoes, noe digantoeng
dina kai-dipalang, [g] tatadjongan oerang
Jahoedi, boeboeroengan oerang Joenani;
24 'tatapi moenggoeh ka sakoer noe disa-
oer mah, nja oerang Jahoedi djeung
oerang Joenani, Kristoes noe djadi ka-
wasa Allah sarta [h] kapintĕran Allah.
25 'Sabab boeroengna Allah teh leuwih pin-
tĕr ti batan djalma; sarta apĕsna Allah
teh leuwih bĕdas ti batan djalma.
*a* Roem 1 : 16. *b* Jĕs. 29 : 14. *c* Jĕs. 33 : 18. *d* Roem 1 : 21. *e* Mat. 16 : 1; Joh. 4 : 48. *f* p. 2 : 2. *g* Roem 9 : 32. *h* Kol. 2 : 3.

26 Geura, doeloer-doeloer! sing pada ilik
kana hal disaoer diri maraneh teja, [a] jen
di maraneh teh hanteu reja noe pintĕr
kapintĕran daging, hanteu reja noe ka-
27 wasa, hanteu reja menak. 'Satĕgĕsna
Allah geus milih anoe boeroeng di doen-
ya, pikeun ngawirangkeun anoe pintĕr;
sarta Allah geus milih anoe apĕs di doen-
ya, pikeun ngawirangkeun anoe bĕdas;
28 'djeung deui Allah geus milih anoe hina
di doenya, djeung noe katjoewa, sarta
noe euweuh, pikeun ngeuweuhkeun anoe
29 aja: 'soepaja daging teh oelah aja noe
30 moedji maneh di pajoeneun Allah. 'Sarta
nja ti andjeunna teja maraneh teh pang-
aja di djĕro Kristoes Jesoes, anoe koe
Allah pikeun oerang geus didjadikeun
[b] kapintĕran, [c] kabĕnĕran, [d] kasoetjian
31 sarta [e] kaleupasan; 'soepaja, sakoemaha
noe geus dioengĕlkeun dina Kitab: [f] Ari
noe moedji, eta moedjina teh moedoe
tina hal Pangeran. *a* Mat. 11 : 25; Jak. 2 : 5. *b* p. 1 : 24. *c* Jĕr. 23 : 6. *d* Joh. 17 : 19. *e* Roem 8 : 23. *f* Jĕr. 9 : 23, 24; 2 Kor. 10 : 17.

## PASAL 2.

Nadjan kaoela ge, eh doeloer-doeloer!
basa datang ka maraneh teja, datang
teh [a] lain ngoewarkeun hal pĕrtelaän
Allah ka maraneh make kaähengan
2 omong atawa kapintĕran. 'Karana ka-
oela geus nangtoekeun, [b] aja teh di ma-
raneh teu rek nganjahokeun naon-naon,
kadjaba Jesoes Kristoes, tĕgĕsna noe
3 geus digantoeng dina kai-dipalang.'Sarta
kaoela [c] aja teh di maraneh leuwih heng-
ker, djeung palaoer, sarta ngagĕtĕr ka-
4 tjida pisan. 'Ari tjatoer kaoela djeung
woeroek kaoela lain make omongan
pangiroet kapintĕran djalma, [d] nja make
5 nandakeun Roh djeung kawasa; 'soepaja
kapĕrtjajaän maraneh oelah neuteuh
kana kapintĕran djalma, neuteuh teh
kana [e] kawasaning Allah. *a* p. 1 : 17. *b* Gal. 6 : 14. *c* 2 Kor. 10 : 10. *d* Roem 15 : 19; 1 Tes. 1 : 5. *e* p. 1 : 18, 24.

6 Sabalikna kaoela mitjatoer kapintĕ-
ran teh di djalma [a] noe sampoerna;
tatapina lain kapintĕran ijeu doenya,
lain kapintĕran kapala doenya, anoe ba-
7 kal pada toempoer; 'estoena mah noe
dipitjatoer koe kaoela teh kapintĕran
Allah dina djĕro [b] rasijah, anoe boeni,
noe koe Allah ti memeh aja doenya di-
8 pastikeun baris kamoeljaän oerang. 'Ari
kapala ijeu doenya, [c] hidji ge taja noe nja-
ho kana eta kapintĕran; karana oepama
njarahoëun mah moal koengsi ngagan-
toengkeun [d] Goesti sagala kamoeljaän teja
9 dina kai-dipalang. 'Satĕgĕsna koemaha

noe geus dioengĕlkeun dina Kitab kijeu:
[e] Ari noe teu pisan katendjo koe panon,
sarta teu kadenge koe tjeuli, djeung teu
kanjanaän koe hate manoesa, nja eta
noe koe Allah geus disadijakeun keur
10 sakoer anoe njaäh ka andjeunna. 'Dĕmi
eta [f] koe Allah geus diëbrehkeun ka
oerang koe lantaran Roh salira an-
djeunna; karana Roh noe ngawaspaos-
keun ka saniskara, nadjan ka djĕro-djĕ-
11 rona Allah oge. 'Karana saha djalma
njaho ka anoe djalma, kadjaba roh
djalma noe aja di djĕrona? Kitoe deui
hanteu aja noe njaho ka anoe Allah,
12 ngan kadjaba Roh Allah bae. 'Dĕmi noe
katampa koe oerang teh lain roh doen-
ya, istoening Roh noe ti Allah; [g] soe-
paja oerang pada nganjahokeun ka sa-
koer noe koe Allah geus dipasihkeun ka
13 oerang. 'Nja eta noe ditjatoerkeun koe
kaoela, [h] lain make omongan pamama-
tahan kapintĕran djalma, make teh
omongan pangwoeroek Roh Soetji; ba-
rang rohani koe kaoela direntetkeun
14 djeung barang rohani. 'Tatapi ari [i] djal-
ma pinjawa mah teu nampanan ka pĕr-
kara anoe Roh Allah, karana diang-
keuhkeun boeroeng; djeung teu bisaeun
ngaharti, sabab eta pĕrkara ditimbang-
15 na koedoe make roh. 'Sabalikna, ari
djalma piroh mah [j] bisa nimbang ka
saniskara, tatapi dirina sorangan hanteu
beunang ditimbang koe djalma hidji-
16 hidji atjan. 'Karana [k] saha noe njaho
kana manah Pangeran, anoe matak bisa
mamagahan ka andjeunna? Tatapi ari
oerang mah ngabogaän manah Kristoes.

*a* Pil. 3 : 15. *b* Ep. 3 : 9. *c* Joh. 16 : 3. *d* Jak. 2 : 1. *e* Jĕs. 64 : 4. *f* Mat. 13 : 11; 2 Kor. 3 : 18. *g* Pilem. 6. *h* p. 2 : 4; 2 Petr. 1 : 16. *i* Joed. 19. *j* Sil. 28 : 5; 1 Joh. 2 : 20. *k* Jĕs. 40 : 13.

## PASAL 3.

Nadjan kaoela ge, eh doeloer-doeloer!
tadina teu bisa mitjatoer ka maraneh
sapĕrti ka djalma [a] piroh, ngan sakoe-
maha ka djalma pidaging bae, tjara ka
noe boedak leutik di djĕro Kristoes.
2 'Kaoela ngadaharan teh ka maraneh koe
[b] tji-soesoe, lain koe kahakanan, karana
harita maraneh tatjan kadoega; nadjan
ajenna ge maraneh tatjan kadoega ke-
3 neh; 'karana maraneh masih pidaging.
Karana [c] sapedah di maraneh aja dĕngki,
sarta getreng, djeung patjogregan, eta
maraneh teh naha lain pidaging, sarta
laloemampah maraneh teh naha lain
4 koemaha adat djalma? 'Karana [d] lamoen
tjĕk noe hidji: Aing anoe Paoeloes; dĕmi
tjĕk noe sedjen: Aing anoe Apolos: eta
maraneh, ari kitoe mah, naha lain pida-
5 ging? 'Naha Paoeloes teh naon? djeung
ari Apolos teh naon? Ngan [e] abdi, lanta-
ran maraneh pĕrtjaja; dĕmi eta sakoe-
maha Goesti geus maparin ka hidji-hidji-
6 na. 'Kaoela noe geus mĕlak, [f] Apolos
noe njiraman, tatapi anoe geus ngadja-
7 dikeun mah Allah. 'Djadi noe mĕlak
sarta noe njiraman mah teu koema-koe-
maha; ngan Allah, anoe ngadjadikenn.
8 'Ari noe mĕlak sarta noe njiraman nja
hidji keneh, tatapi [g] pada bakal nampa
boeroehan sorangan, koemaha pangga-
9 wena bae. 'Karana kaoela teh [h] pada
pangbantoe kana padamĕlan Allah; ari
[i] pakĕbonan Allah sarta adĕgan Allah
nja maraneh.

*a* p. 2 : 15. *b* Ibr. 5 : 13; 1 Petr. 2 : 2. *c* p. 1 : 11; Gal. 5 : 19, 20. *d* p. 1 : 12. *e* p. 4 : 1. *f* Lal. 18 : 27; 19 : 1. *g* 2 Kor. 5 : 10. *h* 2 Kor. 6 : 1. *i* Ep. 2 : 20; Kol. 2 : 7.

10 Tina [a] sih-koernija Allah noe dipapa-
rinkeun ka kaoela, noe matak kaoela,
sakoemaha patoekangan noe binangkit,
geus njijeun padĕmen; dĕmi noe sedjen
ngadĕgkeun dina loehoer eta. Tatapi
oenggal-oenggal djalma koedoe sing
ijatna dina pĕta ngadĕgkeunana dina loe-
11 hoer padĕmen teh. 'Karana moal aja
djalma bisa njijeun padĕmen sedjen,
[b] kadjaba noe geus didamĕl padĕmen,
12 nja eta Jesoes Kristoes. 'Dĕmi satijap-
tijap aja djalma prak dina loehoer eta
padĕmen ngadĕgkeun ĕmas, perak, intĕn,
13 kai, djoekoet, atawa djarami, 'eta pang-
gawe oenggal-oenggal djalma tangtoe
pikataraeun; karana [c] poë teja noe bakal
nganjatakeun, sabab tembongna koe
seuneu; ari panggawe oenggal-oenggal
14 djalma bakal ditjoba koe seuneu. 'Oepa-
ma hidji djalma tĕtĕp panggawena noe
geus diadĕgkeun dina loehoer eta, tang-
15 toe meunang boeroehan. 'Oepama hidji
djalma panggawena bejak kadoeroek,
eta teh tangtoe roegi; tatapi dirina mah
bakal salamĕt, kitoe oge sasat geus njo-
rang seuneu.

*a* p. 15 : 10. *b* Jĕs. 28 : 16. *c* Jĕs. 13 : 6.

16 Eta maraneh naha teu njaho, [a] jen
maraneh teh kabah Allah, sarta Roh
17 Allah linggih di djĕro maraneh? 'Oepama

aja noe ngaroeksak kabah Allah, tangtoe
diroeksak deui koe Allah; karana kabah
Allah teh soetji, těgěsna nja maraneh.
*a* p. 6 : 19; 2 Kor. 6 : 16.

18 Djalma oelah aja noe ngabobodo ma-
neh! Oepama di maraneh aja djalma
[a] boga angkeuh pintěr di ijeu doenya,
eta teh sing daek [b] boeroeng, soepajana
19 djadi pintěr. 'Karana [c] kapintěran doen-
ya teh koe moenggoehing Allah mah
dimanah kaboeroengan; karana geus
dioengělkeun dina Kitab kijeu: [d] An-
djeunna ngaringkoes djalma pintěr koe
20 kadjoeliganana sorangan; 'djeungna deui:
[e] Pangeran langkoeng oeninga dina pi-
kiran djalma palintěr, jen eta teh sija-
21 sija. 'Koe sabab kitoe, oelah aja noe
moedji maneh tina hal djalma. Karana
22 saniskara ge milik maraneh: 'boh Paoe-
loes, boh Apolos, boh Kepas, boh doen-
ya, boh hiroep, boh paeh, boh barang
ajeuna, boh barang měngke; saniskara
23 ge milik maraneh. 'Děmi diri maraneh
kagoengan Kristoes; ari Kristoes kagoe-
ngan Allah. *a* Sil. 3 : 7; Roem 12 : 16. *b* p. 4 : 10.
*c* p. 1 : 20. *d* Aj. 5 : 13. *e* Djab. 94 : 11.

## PASAL 4.

Moedoe kitoe djalma pangangkěn ka
kaoela teh, nja ngangkěn [a] abdi Kris-
toes, sarta [b] poerah njangkingan rasijah
2 Allah. 'Sanggeusing kitoe anoe wadjib
di noe poerah njangkingan teh, hidji-
3 hidjina koedoe kapanggih satoehoe. 'Ta-
tapi moenggoeh diri kaoela, teu pisan
djadi pikir dihoekoeman koe maraneh,
atawa koe běběněran djalma; dalah ka-
oela teu ngahoekoeman diri sorangan.
4 'Karana kaoela [c] teu pisan roemasa
salah; tatapi kitoe ge moal matak di-
běněrkeun kaoela teh; sabalikna noe
ngahoekoeman diri kaoela teh [d] nja
5 Goesti.'Koe sabab eta, oelah ngahoekoe-
man samemeh waktoena, noenggoean
soempingna Goesti, [e] noe bakal njaängan
ka sagala noe boeni di noe poëk, sarta
nganjatakeun ka sagala gěndoe-rasa
hate; didinja oenggal-oenggal djalma
pada nampa poedji ti Allah.
*a* p. 3 : 5; 2 Kor. 6 : 4. *b* p. 2 : 6, 7. *c* 2 Kor. 1 : 12.
*d* 2 Kor. 5 : 10. *e* Goer. 12 : 14; Roem 2 : 16.

6 Ari noe kitoe teja, eh doeloer-doeloer!
koe kaoela dioepamakeun diri kaoela
sarta Apolos, tina sabab maraneh; sang-
kan maraneh ka kaoela ngagoeroean,
[a] oelah boga rasa ngaliwatan ka noe
geus dioengělkeun dina Kitab; soepaja
maraneh oelah agoel, saoerang tina
sabab saoerang, ari ka noe sedjen nam-
7 pik. 'Karana saha noe ngabedakeun diri
maneh? [b] djeung boga naon maneh teh,
anoe lain beunang nampa? Sarta lamoen
beunang nampa mah, naha mana moedji
maneh atoeh, kawas lain beunang nam-
8 pa? 'Maraneh [c] geus pada seubeuh, geus
pada soegih, geus pada djadi radja teu
kalawan kaoela; moega-moega maraneh
jakin djadi radja teh, soepaja kaoela ge
kitoe deui pada djadi radja babarěngan!
9 'Karana pamikir kaoela, ari kaoela para
rasoel koe Allah didaměl djalma pang-
hinana, [d] disapěrtikeun ka noe rek di-
hoekoem pati; karana kaoela teh geus
pada djadi [e] tongtonaneun doenya, tong-
tonaneun para malaikat reudjeung djal-
10 ma. 'Kaoela pada boeroeng tina sabab
Kristoes, ari maraneh mah pintěr di
djěro Kristoes; kaoela pada hengker, ari
maraneh mah bědas; maraneh pada ka-
adjen, ari kaoela mah pada katjoewa.
11 'Něpi ka waktoe ajeuna [f] kaoela pada
njandang kalempohan djeung njandang
halabhab, sarta boeroendoel, kitoe deui
sok ditarondjokan, sarta hanteu baroga
12 ěnggon matoeh; 'djeung [g] baranggawe,
dipolah koe leungeun pribadi; kaoela
pada ditjarekan, [h] ari kaoela mah nga-
běrkahan; kaoela pada dikanijaja, ari
13 kaoela teh wajahna bae; 'kaoela pada
digogoreng, ari kaoela mah mangněda-
keun; kaoela geus pada djadi sapěrti
roentah doenya, sarta pangekesedan sa-
kabeh djalma něpi ka ajeuna.
*a* Roem 12 : 3. *b* Jak. 1 : 17. *c* Wahj. 3 : 17. *d* 2 Kor.
4 : 11. *e* Ibr. 10 : 33. *f* 2 Kor. 11 : 23—27. *g* Lal. 20 : 34;
2 Tes. 3 : 8. *h* Roem 12 : 14.

14 Noe matak kaoela njoeratan kitoe,
lain sědja ngera-ngera ka maraneh; saes-
toena kaoela mamatahan ka maraneh,
15 rehna [a] anak kaäsih kaoela. 'Karana
masih maraneh boga salaksa goeroe oge
di djěro Kristoes, moal boga bapa loba;
da [b] nja kaoela noe ngajoegakeun maraneh
di djěro Kristoes Jesoes, koe lantaran
16 Indjil. 'Koe sabab kitoe, kaoela mitoe-
toer ka maraneh, [c] moedoe sing pada
17 noeroet ka kaoela. 'Kitoe noe matak
kaoela geus nitahan [d] Timoteoes ka

maraneh, nja eta anak kaäsih kaoela di
djĕro Goesti, sarta satoehoe; bakal ka
maraneh ngingĕtkeun djalan kaoela di
djĕro Kristoes, sakoemaha babakoe ka-
oela ngawoeroek dina saban-saban gare-
18 dja di mana-mana. 'Ari djalma noe sa-
wareh [e] agoel, kawas kaoela moal
19 ngadatangan ka maraneh.'Tatapi kaoela,
[f] lamoen diparĕngkeun koe Goesti, tang-
toe tereh pisan ngadatangan ka mara-
neh, sarta toeloej ngahartikeun, lain
omongan eta noe aragoel, noe rek dihar-
20 tikeun teh kawasana. 'Karana ari kara-
djaän Allah teh lain omongan, estoena
21 mah [g] kawasa. 'Koemaha maraneh nja
pikarĕpeun? Kaoela ngadatangan teh ka
maraneh koedoe mawa panggĕboeg,
atawa make kanjaähan sarta roh ka-
sarehan? *a* 2 Kor. 6 : 13; 1 Tes. 2 : 11. *b* p. 9 : 1;
Pilem. 10. *c* p. 11 : 1. *d* p. 16 : 10. *e* p. 5 : 2.
*f* p. 16 : 7; Jak. 4 : 15. *g* p. 2 : 4.

## PASAL 5.

Aja bedja geus goernita, jen di maraneh
teh aja lampah djinah, nja djinah noe
leuwih angĕt, tjatjakan di oerang kapir
ge teu manggih, wani aja hidji djalma
2 [a] miĕwe ka pamadjikan bapana. 'Kilang
kitoe maraneh teh aragoel; [b] ari hadena
mah anggoer pada prihatin, soepaja eta
noe migawe kitoe disingkirkeun ti tĕ-
3 ngah-tĕngah maraneh.'Dĕmi ijeu kaoela,
[c] noe djaoeh moenggoehing badan, tatapi
moenggoehing roh mah djonghok, ĕng-
geus nangtoekeun, sapĕrti keur djong-
hok, jen eta djalma noe migawe kitoe
4 teja, 'koe djĕnĕngan Goesti oerang Je-
soes Kristoes, samangsa maraneh koem-
poel reudjeung roh kaoela, sarta djeung
kawasa Goesti oerang Jesoes Kristoes,
5 'noe kitoe teh [d] disebakeun ka Setan,
masingna roeksak daging, soepaja roh
6 salamĕt dina poĕan Goesti Jesoes. 'Ari
pangmoedji maraneh teh teu pantĕs.
Naha maraneh karah teu njaho, jen
[e] ragi saeutik matak ngahaseumkeun ka
7 saädonan kabeh? 'Manana geura pitjeun
[f] ragi noe lawas teh, soepaja maraneh
djadi adonan anjar, nja sapĕrti maraneh
taja ragian. Karana [g] oerang ge geus
dipangmeuntjitkeun paska oerang, nja
8 eta Kristoes. 'Koe sabab kitoe, hajoe
oerang ngalakonan pesta, oelah make
ragi noe lawas teja, kitoe deui ragi
kagorengan reudjeung kadjoeligan, nja
make teh roti noe taja ragian, tĕgĕsna
kabĕrĕsihan reudjeung kajaktian.
*a* 3 Moesa 18 : 8. *b* 2 Kor. 7 : 11. *c* Kol. 2 : 5.
*d* 1 Tim. 1 : 20. *e* Gal. 5 : 9. *f* 2 Moesa 12 : 15, 19;
13 : 7. *g* 1 Petr. 1 : 18, 19.
9 Kaoela njoeratan ka maraneh dina
soerat teja, jen maraneh oelah tjampoer
10 djeung noe djinah. 'Ari maksoed kaoela
teh lain oelah tjampoer djeung noe dji-
nah ahli doenya, atawa djeung noe pĕ-
rĕtjit, atawa djeung rampog, atawa
djeung noe njĕmbah ka brahala; karana
oepama kitoe mah maraneh tangtoe koe-
11 doe ka loewar ti doenya. 'Dĕmi ijeu
ajeuna kaoela njoeratan ka maraneh,
poma oelah tjampoer oepama aja djalma
kasĕboet doeloer, tapi [a] lampahna dji-
nah, atawa pĕrĕtjit, atawa njĕmbah ka
brahala, atawa toekang ngagogoreng,
atawa pamabokan, atawa rampog; [b] da-
har reureudjeungan ge oelah djeung noe
12 kitoe mah. 'Karana keur nahaon kaoela
ngahoekoeman noe [c] di loewar? na ma-
raneh teh lain ngahoekoeman anoe di
13 djĕro? 'Dĕmi noe di loewar mah Allah
anoe ngahoekoeman. Ari koe maraneh
[d] eta noe goreng teh singkirkeun ti tĕ-
ngah maraneh. *a* p. 6 : 9, 10. *b* Mat. 18 : 17;
2 Joh. 10. *c* Mark. 4 : 11; Kol. 4 : 5. *d* 5 Moesa 13 : 5.

## PASAL 6.

Ari di maraneh aja noe boga prakara
djeung noe sedjen, eta naha wĕt wa-
wanianan njijar bĕbĕnĕran ka djalma
2 doraka, lain ka [a] djalma soetji? 'Naha
maraneh karah teu njaho, [b] jen djalma
saroetji teh bakal ngahoekoeman doenya?
Sarta lamoen maraneh bakal ngahoe-
koeman sadoenya mah, naha teu pantĕs
3 mĕtakeun prakara leuleutikan? 'Koetan
maraneh teu njaho, jen oerang teh ba-
kal ngahoekoeman malaikat? Soema-
4 wonna oeroesan hal hiroep ajeuna! 'Ma-
nana lamoen maraneh boga prakara hal
hiroep ajeuna teja, koedoe oeroeskeun
ka djalma noe pangteu-kaädjenna di
5 garedja. 'Kaoela pangmitjatoer kitoe teh
ka maraneh [c] sangkan era. Naha di
maraneh hanteu aja noe pintĕr, euweuh
hidji-hidji atjan, anoe bisa ngabĕnĕran
6 prakara doeloer pada doeloer? 'Ari ajeu-
na doeloer njijar bĕbĕnĕran djeung pada
doeloer, sarta ka djalma noe teu pĕr-
7 tjaja! 'Dalah eta ge geus salah maraneh

teh, boga prakara djeung batoer. [d] Koe
naon maraneh mana teu ngelehan ma-
neh? Koe naon mana teu wajahna roegi?
8 'Sabalikna maraneh neungteuinganan
sarta njijeun karoegian, toerta ka doe-
9 loer. 'Naha maraneh teu njaho, jen djal-
ma doraka teh hamo pingamilikeun kana
10 karadjaän Allah? 'Poma oelah sarasab!
[e] Ari djalma noe djinah, atawa noe
njĕmbah ka brahala, atawa noe nga-
ranjed, atawa noe roetjah, atawa noe
ngadjima ka lalaki, atawa noe maling,
atawa noe pĕrĕtjit, atawa noe pama-
bokan, atawa noe ngagogoreng, atawa
noe ngarampog, eta sakoer noe kitoe
hamo pingamilikeun kana karadjaän Al-
11 lah. 'Dĕmi [f] tadina maraneh sawareh
kitoe; tatapi maraneh geus [g] dikoembah,
kitoe deui maraneh geus disoetjikeun,
sarta maraneh geus dibĕnĕrkeun, koe
djĕnĕngan Goesti Jesoes, sarta koe Roh
Allah oerang.

*a* p. 1 : 2. *b* Dan. 7 : 22; Mat. 19 : 28. *c* p. 15 : 34. *d* Mat. 5 : 39. *e* Gal. 5 : 19—21; Ep. 5 : 5. *f* Ep. 2 : 2; Tit. 3 : 3. *g* Ibr. 10 : 22.

12 Kana saniskara [a] kaoela teh kongang,
tatapi moal saniskara teh aja mang-
paätna; kana saniskara kaoela teh ko-
ngang, tatapi kaoela koe barang sa-
13 hidji ge sangeuk kapoerba. 'Ari kaha-
kanan teh pikeun beuteung, sarta beu-
teung teh pikeun kahakanan; tatapi eta
doewanana koe Allah bakal dileungit-
keun. Dĕmi [b] badan teh lain pikeun
djinah, tĕgĕsna mah pikeun Goesti, ari
14 Goesti teh pikeun badan. 'Ari Allah teh
[c] geus nanghikeun Goesti, sarta bakal
nanghikeun deui diri oerang koe ka-
15 wasana. 'Naha maraneh teu njaho, [d] jen
badan maraneh teh anggahota Kristoes?
Naha kaoela rek njokot anggahota Kris-
toes, heg didjijeun anggahota dajang?
16 Eta mah sageuj teuing! 'Karah maraneh
teu njaho, ari noe njantel ka dajang,
eta teh toenggal sabadan? Karana aja
pangandika kijeu: [e] Eta doewanana ba-
17 kal djadi sadaging. 'Sabalikna anoe njan-
tel ka Goesti mah, eta toenggal saroh.
18 'Koedoe pada njingkiran lampah djinah.
Sagala dosa noe dipigawe koe djalma,
ajana saloewareun badan; tatapi ari noe
djinah mah, eta teh dosa ka badan so-
19 rangan. 'Naha maraneh teu njaho, jen
badan maraneh teh [f] kabah Roh Soetji,
anoe linggih di djĕro maraneh, djeung
noe katampa koe maraneh ti Allah,
sarta jen maraneh teh lain banda diri
20 maraneh? 'Karana [g] maraneh teh beu-
nang ngagaleuh mahal; noe matak koe-
doe pada ngamoeljakeun ka Allah koe
badan djeung koe roh maraneh, anoe
djadi kagoengan Allah.

*a* p. 10 : 23. *b* 1 Tes. 4 : 3—5. *c* p. 15 : 15, 20; 2 Kor. 4 : 14. *d* p. 12 : 27. *e* 1 Moesa 2 : 24; Ep. 5 : 31. *f* p. 3 : 16; 2 Kor. 6 : 16. *g* p. 7 : 23; 1 Petr. 1 : 18.

## PASAL 7.

Moenggoehing pĕrkara noe disĕboet
dina soerat maraneh teja: ari ha-
dena djalma teh hanteu njabak ka awe-
2 we. 'Tatapi tina sabab hal djinah oeng-
gal lalaki koedoe pada boga pamadjikan,
kitoe deui oenggal awewe koedoe pada
3 boga salaki. 'Ari lalaki koedoe daek nga-
wadjiban ka pamadjikan; nja kitoe ke-
4 neh awewe ka salaki. 'Ari awewe teu
boga kawasa ka badanna sorangan, noe
kawasa salakina; nja kitoe deui lalaki
teu boga kawasa ka badanna sorangan,
5 noe kawasa pamadjikanana.'Djeung ma-
raneh oelah pipisahan, kadjaba lamoen
geus rĕmpoeg doewanana mah nja sa-
sĕdĕngna mangsa bae, soepaja maraneh
meunang kadjĕmbaran pigeusaneun poe-
wasa djeung nĕnĕda, geus kitoe reu-
reudjeungan deui, sangkan maraneh oe-
lah keuna koe panggoda Setan, bisi teu
6 bisa njĕgah. 'Ari tjatoer kaoela bijeu
teh ngidinan bae, lain tina parentah.
7 'Sabab ari kahajang kaoela, sakabeh
djalma sing tjara diri kaoela; tatapi
[a] djalma teh masing-masing nampana
pasihan ti Allah, ijeu kijeu, itoe kitoe.

*a* p. 12 : 11.

8 Tatapi ari tjatoer kaoela ka noe lagas
keneh djeung ka randa: hade djongdjon
9 bae tjara kaoela. 'Dĕmi [a] saoepama teu
bisa njĕgah mah, seug bae kawin; ka-
rana mĕnding kawin manan ngĕntab
10 mah. 'Ari ka noe geus ngoerĕn mah,
parentah kaoela, (tĕgĕsna lain kaoela,
estoena mah timbalan Goesti,) [b] awewe
11 oelah pĕgat ti salaki; 'djeung oepama
ĕnggeus proeng pĕgat, koedoe tĕtĕp teu
lakian, atawa ngahadean ka salakina;
kitoe deui ari lalaki oelah mitjeun pa-
12 madjikan. 'Tatapi ari ka noe sedjen,
tjatoer kaoela, lain timbalan Goesti:
oepama aja doeloer boga pamadjikan
noe teu pĕrtjaja, tatapi pamadjikanana

soekaeun tjitjing reureudjeungan, eta
13 poma oelah dipitjeun. 'Kitoe deui awewe
anoe boga salaki noe teu pĕrtjaja, tatapi
salakina soekaeun tjitjing reureudjeu-
14 ngan, eta poma oelah ditinggal. 'Karana
ari lalaki noe teu pĕrtjaja kasoetjikeun
lantaran pamadjikan; kitoe deui awewe
noe teu pĕrtjaja kasoetjikeun lantaran
salaki; [c] oepama teu kitoe mah anak
maraneh teh nadjis, dĕmi ajeuna mah
15 soetji. 'Tatapi oepama eta noe teu pĕr-
tjaja teh hajangeun pĕgat, nja kadjeun
pĕgat oge. Doeloer lalaki atawa doeloer
awewe, ana kitoe mah pĕtana, hanteu
dipiroesa; tatapi oerang disaoer teh koe
16 Allah kana karoentoetan. 'Karana ma-
neh, awewe! koemaha rek pinjahoëun,
maneh ka salaki bakal njalamĕtkeun
hanteuna? Kitoe deui maneh, lalaki!
koemaha rek pinjahoëun, maneh ka pa-
madjikan bakal njalamĕtkeun hanteuna?
17 'Dĕmi oenggal-oenggal djalma, koemaha
bae noe geus dipasihan koe Allah, koe-
maha bae oenggal-oenggal djalma keur
mangsana disaoer koe Goesti, koedoe
kitoe nja loemampah teh. Eta kitoe
kaoela marentahan ka sakabeh garedja.
18 'Tijap-tijap aja djalma disaoer geus di-
soenatan, montong hajang koeloep; tijap-
tijap aja djalma disaoer keur koeloep,
19 [d] montong hajang disoenatan. 'Ari [e] soe-
nat teja teu koema-koemaha, djeung ari
koeloep teja teu koema-koemaha; noe
misti mah ngestoekeun timbalan Allah.
20 'Oenggal-oenggal djalma koedoe djong-
djon koemaha bae tjabakna keur mang-
21 sana disaoer. 'Oepama maneh keur di-
saoer teh djalma koemawoela, [f] oelah
dipake soesah; tatapi lamoen aja pĕ-
tana pikeun maneh mĕrdika, hade pi-
22 lampah. 'Karana djalma koemawoela,
noe geus disaoer di djĕro Goesti, [g] eta
teh mĕrdika ti Goesti; kitoe deui djalma
mĕrdika, noe geus disaoer, eta teh ka-
23 woelaning Kristoes. 'Maraneh teh [h] beu-
nang ngagaleuh mahal; poma oelah djadi
24 kawoela djalma. 'Eh, doeloer-doeloer!
oenggal-oenggal djalma koemaha bae
keur mangsana disaoer, koedoe djong-
djon kitoe di pajoeneun Allah.

a 1 Tim. 5 : 14. b Mal. 2 : 14, 15; Mark. 10 : 9, 12.
c Roem 11 : 16. d Gal. 5 : 2. e Gal. 5 : 6. f 1 Tim. 6 : 1.
g Joh. 8 : 36. h p. 6 : 20.

25 Ari moenggoehing landjang mah ka-
oela teu meunang timbalan Goesti; ta-
pi kaoela mere pitoedoeh, rehna geus
nampa piwĕlas ti Goesti, anoe matak
26 djadi satoehoe. 'Rasa kaoela ijeu teh
hade, tina sabab kasoesahan ajeuna,
27 hade djalma teh kitoe. 'Tijap-tijap ma-
neh geus katjangtjang ka hidji awewe,
montong hajang lesot; tijap-tijap maneh
hanteu katjangtjang ka awewe, montong
28 nejangan pipamadjikaneun. 'Tatapi ma-
neh nadjan kawin oge, hanteu djadi
dosa; kitoe deui landjang, oepama kawin
hanteu djadi dosa. Tatapi noe milam-
pah kitoe bakal pada sangsara dina da-
gingna; sarta kaoela karoenja ka ma-
29 raneh. 'Ari ijeu teh kaoela mitjatoer,
eh doeloer-doeloer! djaman ka hareup
teh pondok; soepaja anoe boga pama-
30 djikan, sing kawas hanteu boga; 'ari
anoe tjeurik, sing kawas hanteu tjeu-
rik; ari anoe boengah, sing kawas
hanteu boengah; ari anoe barangbeuli,
31 sing kawas teu ngamilik; 'ari anoe
make doenya, sing kawas hanteu ma-
ke; karana [a] roepa doenya teh ĕngke
32 euweuh. 'Sarta kahajang kaoela, mara-
neh oelah boga karidoe. Ari lalaki noe
lagas ngagĕtenan ka pĕrkara Goesti,
malar dianggo kamanah koe Goesti;
33 'tatapi noe boga pamadjikan mah nga-
gĕtenan ka pĕrkara doenya, malar di-
34 pake karĕsĕp koe pamadjikanana. 'Nja
kitoe deui awewe noe boga salaki reu-
djeung landjang teh beda. Ari noe lagas
ngagĕtenan ka pĕrkara Goesti, sangkan
soetji badan kalawan roh; tatapi noe
boga salaki mah ngagĕtenan ka pĕrkara
doenya, malar dipake karĕsĕp koe sa-
35 lakina. 'Kaoela pangmitjatoer kitoe teh
mambrih pimangpaäteun maraneh; lain
pisan dek ngeurad ka maraneh, ngan
koe tina matak pantĕs, sarta matak
bisa tĕtĕp anoet ka Goesti, hanteu aja
36 kagembangna. 'Tatapi saoepama aja
djalma boga rasa hanteu patoet lampah
ka anakna noe landjang, lamoen oemoer
liwat ti meudjeuhna, sarta koedoe bae
laksana kitoe, eta teh koemaha karĕp,
hanteu djadi dosa, nja seug bae kawin-
37 keun. 'Tatapi ari noe pĕngkoeh di djĕro
hate, djeung hanteu kapaksa, sarta ka-
wasa ka karĕp sorangan, djeung geus
nangtoekeun di djĕro hate ngagaroeng-
keun ka anakna noe landjang, eta noe
38 kitoe teh hade lampahna. 'Djadi noe

ngawinkeun teh hade lampahna, sarta
noe hanteu ngawinkeun mah leuwih
39 hade lampahna. 'Ari awewe [b] katjang-
tjang koe hoekoem sapandjang salakina
hiroep; dĕmi geus paeh salakina, eta
teh meunang lakian ka saha bae ka-
rĕpna, ngan koedoe di djĕro Goesti.
40 'Tatapi pangrasa kaoela mah, [c] eta teh
leuwih bagdjana lamoen djongdjon kitoe.
Ari pamikir kaoela, diri kaoela ge ka-
linggihan Roh Allah. *a* 1 Joh 2 : 17.
*b* Roem 7 : 2. *c* 1 Tim. 5 : 14.

## PASAL 8.

Ari moenggoehing barang noe dikoer-
bankeun ka brahala, eta oerang pada
tĕrang, jen oerang teh kabeh boga ka-
njaho. Ari kanjaho teja matak agoel,
tatapi ari kanjaähan mah ngadĕgkeun
2 pĕrtjaja. 'Tijap-tijap aja djalma boga
rasa njaho naon-naon, eta ĕnjana mah
tatjan njaho naon-naon, tjara pipantĕ-
3 seunana djalma teh njaho. 'Tatapi sa-
tijap-tijap aja djalma njaäh ka Allah,
4 [a] eta mah dipioeninga koe Allah. 'Dĕmi
moenggoehing hal ngadahar barang noe
dikoerbankeun ka brahala teja, eta oe-
rang pada tĕrang, [b] brahala teh teu
koema-koemaha di doenya, sarta taja
5 deui Allah, ngan hidji. 'Karana sanadjan
aja noe dipiallah, boh di langit, boh di
boemi, (da reja pisan noe dipiallah, djeung
6 reja pisan noe dipigoesti,) 'parandene
moenggoeh di oerang mah [c] ngan boga
Allah hidji, nja eta Rama, noe ngaja-
keun saniskara, sarta kawoelaäneun oe-
rang; djeung deui [d] boga hidji Goesti,
nja eta Jesoes Kristoes, lantaran pang-
ajana saniskara teja, sarta lantaran oe-
7 rang. 'Tatapi kanjaho kitoe hanteu aja
di oenggal djalma. Ari noe sawareh mah
[e] nĕpi ka ajeuna masih aja keneh boedi-
rasa ka brahala, daharna ngangkĕn ĕnja
barang anoe dikoerbankeun ka brahala;
ari boedi-rasana, rehna hengker, djadi
8 karĕgĕdan. 'Dĕmi [f] kadaharan teu ma-
tak oerang dipikasoeka koe Allah. Oe-
pama oerang dahar, moal matak oeng-
gah kahadean; teu dahar, moal matak
9 toeroen kahadean. 'Tatapi koedoe sing
arijatna, [g] eta kakongangan maraneh
bisi matak titadjong ka noe hengker.
10 'Karana oepama aja djalma nendjo ma-
neh, noe boga kanjaho, keur ngarijoeng
dahar di gĕdong brahala, naha ari boedi-
rasa djalma noe hengker teh lain bakal
katĕgĕran ngahakan anoe dikoerbankeun
11 ka brahala? 'Lamoen kitoe mah doeloer
noe hengker teh [h] tiwas koe kanjaho
maneh; ari tina sabab eta doeloer Kris-
12 toes geus poepoes. 'Tatapi maraneh,
tijap-tijap migawe dosa ka doeloer kitoe
pĕtana, djeung ngadjaheutan ka boedi-
rasana hengker, ĕnjana mah migawe
13 dosa ka Kristoes. 'Koe sabab eta, [i] oepa-
ma kahakanan matak pititadjongeun
doeloer kaoela, eta kaoela teh hamo
ngahakan laoek salalanggĕngna, soepaja
oelah matak titadjong doeloer kaoela.
*a* Gal. 4 : 9. *b* Djab. 96 : 5; p. 10 : 19. *c* Mal. 2 : 10; Roem 11 : 36; Ep. 4 : 6. *d* Joh. 13 : 13; Pil. 2 : 11. *e* p. 10 : 28. *f* Roem 14 : 17. *g* Gal. 5 : 13. *h* Roem 14 : 15. *i* Roem 14 : 21.

## PASAL 9.

Naha kaoela teh lain rasoel? Naha ka-
oela teh lain mĕrdika? Naha kaoela
teh [a] lain geus nendjo Jesoes Kristoes,
Goesti oerang? Naha ari maraneh teh
lain pagawean kaoela di djĕro Goesti?
2 'Kaoela oepama lain rasoel ka djalma
sedjen, ari ka maraneh mah geus poe-
goeh rasoel; karana [b] tjap karasoelan
kaoela nja maraneh di djĕro Goesti.
3 'Tah, eta kitoe djawab kaoela ka djalma
4 noe ngadongdolek diri kaoela. 'Naha [c]
ari kaoela teh teu kawasa njaratoe-ngi-
5 noem? 'Naha ari kaoela teh teu kawasa
mamawa pamadjikan, noe kaäsoep doe-
loer, tjara para rasoel noe lijan, sarta
tjara saderek Goesti, djeung [d] Kepas?
6 'Naha karah ngan kaoela djeung Bar-
nabas bae noe hanteu kawasa ninggal-
7 keun baranggawe teh? 'Saha noe madjoe
pĕrang, ngabalandjaän sorangan? Saha
noe ngĕbon anggoer, teu ngahakan
boewahna? Atawa saha noe ngangon
ingon-ingon, teu ngahakan tji-soesoe
8 ingon-ingonna? 'Kaoela mitjatoer kitoe
teh naha [e] sakoemaha bijasa djalma
bae? Ari toret teh lain kitoe keneh
9 oengĕlna? 'Karana dina toret Moesa geus
dioengĕlkeun kijeu: [f] Sapi keur ngirik
gandoem oelah ditjalongtjongan. Naha
10 ari Allah teh ngoeroes ka sapi? 'Atawa
noe matak ngandika kitoe teh satĕrang-
na tina sabab oerang? Nja tina sabab
oerang pangajana toelisan kitoe; sape-
dah noe ngawoeloekoe, eta ngawoeloe-
koena koedoe djeung pangarĕp-ngarĕp;

kitoe deui anoe ngirik, eta ngirikna koe-
11 doe ngarĕp-ngarĕp kapoeloekna. 'Ari ka-
oela ka maraneh geus njĕbarkeun noe
rohani, [g] na koemaha gĕde, lamoen ka-
oela diboewat barang maraneh djas-
12 mani? 'Lamoen anoe lijan kawasana ki-
toe ka maraneh, tjing lain komo teuing
kaoela? Tatapi [h] eta kawasa koe kaoela
teu dipake; anggoer ngawajahnakeun
maneh ka saniskara, soepaja kaoela oe-
lah djadi ngahalangan ka Indjil Kristoes.
13 'Naha maraneh teu njaho, jen djalma
noe njangking gawe dina kabah, [i] eta
barangdaharna ti kabah? sarta noe
toenggoe altar, eta meunang bagian ti
14 altar? 'Nja kitoe keneh koe Goesti geus
ditangtoskeun, [j] anoe ngoewarkeun In-
15 djil, eta kahiroepanana tina Indjil. 'Ta-
tapi moenggoeh koe kaoela eta pĕrkara
hanteu aja noe dipake. Sarta kaoela
pangmitjatoer kitoe teh, teu pisan-pisan
mambrih dilaksanakeun ka diri kaoela;
karana mĕnding paeh kaoela teh ti ba-
tan aja noe ngaboeroengkeun ka pamoe-
16 dji kaoela. 'Karana ari kaoela ngoewar-
keun Indjil teh, teu matak djadi pa-
moedji ka kaoela, [k] karana kaoela geus
kamistian; tangtoe kaoela pitjilakaeun,
lamoen teu ngoewarkeun Indjil mah.
17 'Karana lamoen koe kaoela dipilampah
sarta soeka, matak meunang gandjaran;
sabalikna lamoen djeung teu soeka mah,
da kaoela teh geus digadoehan tjang-
18 kingan. 'Ari kitoe mah, naon gandjaran
kaoela? Nja eta kaoela ngoewarkeun
Indjil, tapi Indjil Kristoes teh didjijeun
teu matak ka loewar ongkos; rehna ka-
oela teu nijat make kana kawasa ka-
19 oela dina Indjil. 'Karana kaoela keur
mĕrdika ti sakabeh djalma, [l] geus ngoe-
mawoelakeun diri sorangan ka sakabeh
djalma, noe dipambrih soepaja kaoela
20 mingkin reja bisa nganoetkeun. 'Ari [m]
ka oerang Jahoedi kaoela geus ngadja-
dikeun maneh tjara Jahoedi, soepaja
kaoela bisa nganoetkeun oerang Jahoe-
di; ari ka noe di bawah hoekoem toret
kaoela geus ngadjadikeun maneh tjara
noe di bawah hoekoem toret, (halta diri
kaoela mah hanteu di bawah hoekoem
toret,) soepaja kaoela bisa nganoetkeun
21 noe di bawah hoekoem toret. 'Ari [n] ka
djalma noe hanteu toret mah kaoela
geus ngadjadikeun maneh tjara noe han-
teu toret, (halta kaoela moal hanteu
hoekoem Allah mah, ngan tatapi aja
dina hoekoem Kristoes,) soepaja kaoela
22 bisa nganoetkeun anoe hanteu toret. 'Ari
[o] ka djalma noe hengker kaoela geus
ngadjadikeun maneh tjara noe hengker,
soepaja kaoela bisa nganoetkeun noe
hengker. Ka sakabeh djalma bae kaoela
geus djadi kabeh, soepaja kaoela saka-
dar-kadar bisa njalamĕtkeun ka djalma-
23 djalma. 'Ari lampah kaoela kitoe teh [p]
tina sabab Indjil, soepaja kaoela ge ka-
24 doeoem Indjil. 'Naha maraneh teu njaho,
jen djalma noe balap dina pangbalapan
eta nja pada loempat kabeh, tatapi
noe nampa gandjaran mah ngan hidji?
[q] Loempat teh nja moedoe kitoe, sang-
25 kan maneh anoe meunang. 'Djeung ari
oenggal djalma noe ngadoe tanaga, [r]
njĕgah ka saniskara. Dĕmi eta teh pa-
ngarahna makoeta noe keuna roeksak;
tatapi ari pangarah oerang mah [s] ma-
26 koeta noe teu keuna roeksak. 'Ari lĕbah
kaoela mah loempat teh kitoe, lain tam-
boeh-tamboeh; kaoela ngadoe tanaga
27 teh kitoe, lain meupeuh angin; 'satĕ-
gĕsna kaoela noemboekan ka badan ka-
oela, sarta disina koemawoela; soepaja
kaoela oelah, ari ka noe sedjen ngawoe-
roek, ari diri sorangan mah pitjeuneun.

*a* p. 15 : 8. *b* 2 Kor. 3 : 2, 3. *c* 2 Tes. 3 : 9. *d* Mat. 8 : 14. *e* Gal. 3 : 15. *f* 5 Moesa 25 : 4; 1 Tim. 5 : 18. *g* Roem 15 : 27; Gal. 6 : 6. *h* Lal. 20 : 33. *i* 5 Moesa 18 : 1. *j* Loek. 10 : 7. *k* Roem 1 : 14. *l* p. 10 : 33. *m* Lal. 16 : 3; 18 : 18. *n* Gal. 2 : 3. *o* 2 Kor. 11 : 29. *p* 2 Tim. 1 : 12. *q* Pil. 3 : 14; 1 Tim. 6 : 12. *r* 2 Tim. 2 : 4. *s* 2 Tim. 4 : 8; 1 Petr. 5 : 4.

## PASAL 10.

Sarta kahajang kaoela, eh doeloer-doe-
loer! maraneh oelah teu njaho, [a] jen
karoehoen oerang teh sadajana pada
kaoengkoelan koe mega teja, djeung sa-
2 dajana pada meuntas nĕroes laoet; 'kitoe
deui sadajana pada dibanjoean ka Moesa,
aboes kana eta mega reudjeung kana
3 laoet teja; 'malah [b] sadajana pada da-
4 har kadaharan rohani hidji; 'sarta [c] sa-
dajana pada nginoem inoeman rohani
hidji, karana ngarinoemna [d] tina batoe
karang rohani, noe noemoetkeun; dĕmi
5 batoe karang teja nja Kristoes. 'Tatapi
eta teh noe loba mah teu kamanah koe
Allah; [e] boektina ditarigas di tĕgal lĕga
6 teja. 'Dĕmi pangdjadina kitoe teh keur
toeladan oerang, soepaja oerang oelah

rĕsĕp kana lampah kagorengan, sapĕrti
7 eta noe pada mirĕsĕp. 'Djeung maraneh
oelah djadi djalma njĕmbah ka brahala,
sapĕrti eta sawareh; tjara noe geus di-
oengĕlkeun dina Kitab kijeu: [f] Djalma-
djalma teh gek darijoek njatoe-nginoem,
geus kitoe narangtoeng soekan-soekan.
8 'Djeung oerang teh oelah djinah, sapĕrti
[g] eta sawareh lampahna djinah, dĕmi
di djĕro sapoë doewa laksa tiloe reboe
9 noe roeboeh paeh. 'Djeung oerang teh
oelah ngadodja ka Kristoes, sapĕrti [h]
eta sawareh ngadodja ka andjeunna,
10 heg dibasmi koe oraj. 'Djeung oelah
gĕgĕlĕndĕng, sapĕrti [i] eta sawareh gĕ-
gĕlĕndĕng, heg dibasmi koe poerah nga-
11 roeksak. 'Ari eta, noe matak katara-
djang kitoe teh, keur toeladan; sarta
[j] geus ditoeliskeun geusan pangwarah
ka oerang, [k] noe kadatangan toengtoeng
12 djaman. 'Koe sabab kitoe, saha-saha
noe boga rasa nangtoeng, [l] mangka ijat-
13 na, oelah roeboeh. 'Maraneh hanteu ka-
datangan panggoda, ngan anoe geus
galib di djalma; [m] ari Allah langkoeng
toehoe, moal ngawidian maraneh digoda
leuwih tina kakoewatan maraneh, sarta
tangtoe maparin djalan ka loewar, ba-
roeng djeung panggodana, soepaja ma-
raneh djadi tahan. *a* Djab. 78 : 13, 14; 105 : 39.

*b* Djab. 78 : 24. *c* 2 Moesa 17 : 6. *d* 5 Moesa 32 : 4, 18. *e* 4 Moesa 26 : 65. *f* 2 Moesa 32 : 6. *g* 4 Moesa 25 : 1, 9. *h* 4 Moesa 21 : 5, 6; Djab. 106 : 14. *i* 4 Moesa 14 : 2. *j* Roem 15 : 4; p. 9 : 10. *k* 1 Petr. 4 : 7. *l* Roem 11 : 20. *m* p. 1 : 9; 2 Tes. 3 : 3.

14 Koe sabab eta, eh kaäsih kaoela! [a] koe-
doe pada njingkiran lampah njĕmbah
15 ka brahala. 'Kaoela mitjatoer nja ka noe
boga pangarti; tjing, noe dipitjatoer koe
kaoela geura palikiran koe maraneh.
16 'Ari [b] loemoer kabĕrkahan, anoe dibĕr-
kahan koe oerang, eta teh lain toenggal
reudjeung gĕtih Kristoes? Ari roti, anoe
disĕmplekan koe oerang, eta teh lain
toenggal reudjeung salirana Kristoes?
17 'Karana eta roti teh ngan hidji, kitoe
deui oerang reja djalma sabadan; karana
oerang sakabeh pada ngadahar eta roti
18 noe hidji teja. 'Tjoba geura tarendjo-
keun koe maraneh bangsa Israil anoe
asal tina daging teja. Ari sakoer djalma
noe ngadahar koerban, nja eta lain
19 toenggal reudjeung altar? 'Djadi pitja-
toer kaoela teh naon hartina? [c] Ari
brahala teh saĕnja-ĕnjana aja naonna?
atawa koerban ka brahala teh saĕnja-
20 ĕnjana aja naonna? 'Estoena mah, tja-
toer kaoela, ari noe dikoerbankeun koe
oerang kapir, [d] eta dikoerbankeunana
ka setan-setan, lain ka Allah; sarta ka-
hajang kaoela, maraneh oelah toenggal
21 djeung setan. 'Teu oemoem maraneh
nginoem loemoer Goesti sarta loemoer
setan ongkoh; teu oemoem maraneh
dahar dina medja Goesti sarta dina me-
22 dja setan ongkoh. 'Naha oerang rek
ngahanakeun ka Goesti? Naha oerang
teh karah bĕdas ti batan andjeunna?

*a* 1 Joh. 5 : 21. *b* Mat. 26 : 26, 27. *c* p. 8 : 4. *d* 3 Moesa 17 : 7; 5 Moesa 32 : 17.

23 Kana saniskara [a] kaoela teh kongang,
tatapi moal saniskara teh aja mangpa-
atna; kana saniskara kaoela teh ko-
ngang, tatapi moal saniskara teh matak
24 ngadĕgkeun pĕrtjaja. 'Djalma teh [b] oelah
nejangan kaoentoengan sorangan; oeng-
gal-oenggal djalma nja koedoe pada ne-
25 jangan pikaoentoenganeun batoer. 'Sa-
koer noe didjoewal di pangdjagalan, koe
maraneh dahar bae, montong ditanja-
26 keun tina sabab boedi-rasa; 'karana [c]
boemi katoet eusina nja kagoengan Pa-
27 ngeran. 'Sarta oepama maraneh dion-
dang koe djalma noe teu pĕrtjaja, dĕmi
maraneh daek nĕmonan, soesoegoehna
dahar bae, montong ditanjakeun [d] tina
28 sabab boedi-rasa. 'Tatapi oepama aja
noe ngomong ka maraneh: Ijeu teh
dikoerbankeun ka brahala: papatjoewan
dek didahar, tina sabab eta djalma noe
moepoelihan ka maraneh, sarta tina sa-
bab boedi-rasa. Karana boemi katoet
29 eusina nja kagoengan Pangeran. 'Tĕ-
gĕsna noe ditjatoerkeun koe kaoela teh,
lain boedi-rasa diri maneh sorangan,
nja boedi-rasa eta noe sedjen teja. Ka-
rana keur nahaon kakongangan kaoela
dioeroes koe boedi-rasa noe sedjen?
30 'Sarta lamoen kaoela dahar [e] djeung
moedji soekoer, keur nahaon kaoela
digogoreng tina sabab barang noe di-
31 poedji-soekoer koe kaoela? 'Koe sabab
kitoe, maraneh [f] boh dahar, boh ngi-
noem, boh migawe naon-naon, saniskara
dipilampahkeunana teh koedoe djeung
32 nijat ngamoeljakeun ka Allah. 'Maraneh
[g] oelah migawe noe matak titadjong
oerang Jahoedi, atawa oerang Joenani,
kitoe deui noe matak titadjong garedja

33 Allah; 'sapĕrti diri kaoela ge [h] saniskara lampah mambrih pikarĕsĕpeun sakabeh; noe ditejangan lain kaoentoengan sorangan, nja pikaoentoenganeun anoe reja, soepaja pada salamĕt.

*a* p. 6 : 12. *b* p. 13 : 5; Pil. 2 : 4. *c* Djab. 24 : 1; 50 : 12. *d* p. 8 : 7. *e* Roem 14 : 6; 1 Tim. 4 : 3. *f* Kol. 3 : 17. *g* Roem 14 : 13. *h* p. 9 : 19.

## PASAL 11.

Masing [a] pada niroe ka kaoela, sapĕrti
2 diri kaoela niroe ka Kristoes. 'Ari
kaoela ngalĕm ka maraneh, eh doeloer-
doeloer! rehna maraneh dina sakabeh
pĕrkara ngaringĕtkeun ka kaoela, sarta
pada ngestoekeun atoeran, sakoemaha
noe geus diserenkeun koe kaoela ka ma-
3 raneh. 'Tatapi kahajang kaoela, koedoe
kanjahokeun koe maraneh, [b] jen Kris-
toes teh sirah sadaja lalaki, ari lalaki
sirah awewe, ari Allah sirah Kristoes.
4 'Oenggal lalaki, anoe nĕnĕda atawa nga-
wĕdjang bari ditijoeng sirahna, eta nga-
5 hinakeun ka sirahna; 'sabalikna oenggal
awewe, anoe nĕnĕda atawa ngawĕdjang
bari hanteu ditijoeng sirahna, eta nga-
hinakeun ka sirahna; karana saroewa
6 bae djeung geus [c] ditjoekoer. 'Karana
awewe, lamoen teu make tijoeng mah,
koedoe ngagoentingan ramboetna sakali.
Tatapi sapedah hina awewe teh digoen-
tingan atawa ditjoekoeran, noe matak
7 koedoe make tijoeng. 'Karana ari lalaki
sirahna oelah make tijoeng, [d] sapedah
lalaki teh kanjataän sarta kamoeljaän
Allah; tatapi ari awewe mah kamoel-
8 jaän lalaki. 'Karana lalaki teh panga-
jana lain ti awewe, ĕnjana mah [e] awewe
9 pangajana ti lalaki. 'Samalah [f] lalaki teh
pangdidjadikeunana lain tina sabab awe-
we, ĕnjana mah awewe didjadikeun tina
10 sabab lalaki. 'Kitoe noe matak awewe
teh dina sirahna koedoe make tjiri ka-
11 poerba, tina sabab para malaikat. 'Pa-
randene kitoe ge moal lalaki hanteu
djeung awewe, atawa awewe hanteu
djeung lalaki, ari di djĕro Goesti mah.
12 'Karana sapĕrti awewe teh pangajana di
lalaki, nja kitoe keneh lalaki teh panga-
jana lantaran awewe; tatapi saniskarana
13 mah ti Allah. 'Tjoba geura palikiran koe
diri maraneh: eta pantĕs di lĕbah awewe,
nĕnĕda ka Allah hanteu make tijoeng?
14 'Eta maraneh lain diadjar koe adat moe-
pakat, jen lalaki teh matak hina, [g] make
15 boeoek pandjang? 'Tatapi moenggoeh
awewe mah, matak prajoga make boe-
oek pandjang; karana eta geus dipaparin
boeoek pandjang minangka tijoengna.
16 'Tatapi [h] saoepama aja djalma rĕsĕp pa-
padoean, kaoela mah teu baroga adat
kitoe, ari sagala garedja Allah pon kitoe
keneh.

*a* p. 4 : 16; Pil. 3 : 17; 1 Tes. 1 : 6. *b* p. 3 : 23; Ep. 5 : 23. *c* 5 Moesa 21 : 12. *d* 1 Moesa 1 : 27. *e* 1 Moesa 2 : 22; 1 Tim. 2 : 13. *f* 1 Moesa 2 : 18. *g* Jĕb. 44 : 20. *h* 1 Tim. 6 : 4, 5.

17 Ari eta teh parentah kaoela, sarta
hanteu ngalĕm, jen maraneh koempoelan
teh teu matak tambah kahadean, ang-
18 goer matak tambah kagorengan. 'Ka-
rana hidji pĕrkara, kaoela ngadenge
bedja, satijap-tijap maraneh koempoelan
garedja teh, [a] aja kabĕngkahan di ma-
raneh; sarta kaoela pĕrtjaja saparo.
19 'Karana [b] nja misti di maraneh aja rĕ-
boetan, [c] sangkan djalma noe balĕnĕr di
20 maraneh djadi katara. 'Djadi lamoen
maraneh koempoelan teja, eta mah lain
21 ngadahar kadaharan Goesti. 'Karana
waktoe keur dahar oenggal djalma pada
moerak kadaharan sorangan ti heula;
ari noe hidji kalalempohan, noe hidji
22 deui wareureu. 'Naha maraneh teu boga
imah baris njatoe-nginoem? Atawa ma-
raneh njoemahkeun ka garedja Allah,
sarta ngera-ngera ka noe hanteu boga?
Kaoela pingomongeun naon ka maraneh
teh? Naha rek ngalĕm ka maraneh? Ari
hal kitoe mah kaoela teu pisan ngalĕm
23 ka maraneh. 'Karana kaoela nampa ti
Goesti, anoe koe kaoela diserenkeun ka
maraneh teja, [d] nja eta Goesti Jesoes,
keur peutingan dihijanat, njandak roti;
24 'ari geus moedji soekoer, ladjĕng disĕm-
plekan, bari kijeu lahirna: Tampanan,
seug dalahar, ijeu teh badan kami, noe
disĕmplekan pikeun maraneh; eta koe-
doe lalampahkeun baris ngingĕtkeun ka
25 kami. 'Nja kitoe deui njandak loemoer,
sanggeus dalahar, bari kijeu lahirna:
Ijeu loemoer teh nja eta pĕrdjangdjian
anjar dina gĕtih kami; eta koedoe la-
lampahkeun, saban-saban nginoem, baris
26 ngingĕtkeun ka kami. 'Karana saban-
saban maraneh ngadahar eta roti, sarta
nginoem eta loemoer, koedoe njĕboet-
keun poepoesna Goesti, [e] nĕpi ka soem-
27 pingna. 'Koe sabab kitoe, saha-saha noe

ngadahar eta roti, atawa nginoem eta
[f] loemoer Goesti, barina hanteu lajak,
noe kitoe teh salah ka salira sarta ka
28 gětih Goesti. 'Ari djalma teh [g] koedoe
sing njasar diri sorangan, kakara nga-
dahar tina eta roti, djeung nginoem tina
29 eta loemoer teja. 'Karana ari noe ngada-
har sarta nginoem bari teu lajak mah,
eta daharna sarta nginoemna matak
meunang hoekoeman, tina sabab teu
30 ngabedakeun ka salirana Goesti. 'Kitoe
noe matak di maraneh teh reja noe heng-
ker djeung noe gěring, sarta reja noe
31 paeh. 'Karana oerang [h] saoepama nga-
hoekoeman diri sorangan mah, moal
32 koengsi dihoekoeman. 'Děmi [i] samangsa
oerang dihoekoeman, oerang teh koe
Goesti dipěpěrih, soepaja oerang oelah
33 koengsi dihoekoem djeung doenya. 'Koe
sabab kitoe, eh doeloer-doeloer kaoela!
samangsa maraneh koempoelan rek da-
har, koedoe pada ngadagoan batoer.
34 'Tatapi oepama aja noe hajang barang-
hakan mah, koedoe dadaharan di imah
bae; soepaja maraneh koempoelan teh
oelah djadi matak meunang hoekoeman.
Ari pěrkara sadjaba ti eta dek dioeroes-
keun koe kaoela dimana kaoela [j] geus
datang. *a* p. 3 : 3; 12 : 25. *b* Mat. 18 : 7; Gal. 5 : 20.
*c* 1 Joh. 2 : 19. *d* Mat. 26 : 26; Loek. 22 : 19.
*e* Mat. 26 : 29; Joh. 14 : 3. *f* p. 10 : 21. *g* 2 Kor. 13 : 5;
Gal. 6 : 4. *h* Djab. 32 : 5. *i* Ibr. 12 : 5. 6. *j* p. 16 : 5.

## PASAL 12.

Ari moenggoehing [a] pasihan sipat ro-
hani, eh doeloer-doeloer! kahajang
kaoela, oelah teu dikanjahokeun koe
2 maraneh. 'Eta maraneh pada njaho, ta-
dina maraneh teh oerang kapir, pada
katarik ka [b] brahala bisoe, sakoemaha
3 bae maraneh ditoengtoen. 'Koe sabab
eta, kaoela mere njaho ka maraneh,
[c] taja pisan djalma, ngomong koe Roh
Allah, njěboetkeun Jesoes teh disapa;
kitoe deui taja noe bisa njěboetkeun jen
Jesoes teh Goesti, kadjaba koe Roh
Soetji. *a* p. 14 : 1. *b* Hab. 2 : 18. *c* Mat. 16 : 16, 17;
Mark. 9 : 39; 1 Joh. 4 : 2, 3.
4 Děmi eta aja [a] warna-warna pasihan,
5 tatapi ari Roh mah ngan hidji; 'kitoe
deui aja warna-warna kadjěněngan, ta-
6 tapi [b] ari Goesti mah ngan hidji; 'djeung
aja warna-warna dadamělan, tatapi [c] ari
Allah mah ngan hidji, noe ngadaměl
7 saniskara di djěro sadaja. 'Děmi [d] ka
oenggal-oenggal djalma dipaparin ka-
ebrehan Roh, keur pimangpaäteun sa-
8 daja. 'Karana aja noe koe Roh dipaparin
tjatoer kapintěran; aja noe dipaparin
9 tjatoer kanjaho, koe Roh eta keneh; 'aja
noe dipaparin kapěrtjajaän, koe Roh eta
keneh; aja noe dipaparin pasihan bisa
10 njageurkeun, koe Roh eta keneh; 'aja
noe dipaparin bisa migawe kamatihan;
aja noe dipaparin bisa ngawědjang; aja
noe dipaparin bisa njaho beda-bedana
roh; aja noe dipaparin bisa roepa-roepa
basa; aja deui noe dipaparin bisa ně-
11 rangkeun basa-basa. 'Ari [e] eta sakabeh
teh didamělna koe eta hidji Roh teja,
ngadoeoem ka oenggal-oenggal djalma,
masing-masing doeoemanana, koemaha
kěrsana bae. *a* Roem 12 : 6; Ep. 4 : 4, 7.
*b* p. 8 : 6. *c* Ep. 4 : 6. *d* p. 14 : 26. *e* Roem 12 : 3;
p. 7 : 7; Ibr. 2 : 4.
12 Karana [a] sapěrti badan teh hidji,
sarta reja anggahotana, djeung sakabeh
anggahota eta noe hidji badan teh, na-
djan reja, estoena mah ngan sabadan
13 bae, nja kitoe keneh Kristoes. 'Karana
oerang sakabeh, boh Jahoedi, boh Joe-
nani, boh noe koemawoela, boh noe
měrdika, [b] geus pada dibanjoean koe
Roh hidji, baris djadi badan hidji; sarta
oerang sakabeh geus pada diinoeman
14 Roh hidji. 'Karana ari badan ge lain
anggahota hidji bae, nja reja pisan ang-
15 gahotana. 'Saoepama tjek soekoe: Aing,
pedah lain leungeun, teu kaäsoep badan;
naha eta, rehna kitoe, ěnja teu kaäsoep
16 badan? 'Sarta oepama tjek tjeuli: Aing,
pedah lain panon, teu kaäsoep badan;
naha eta, rehna kitoe, ěnja teu kaäsoep
17 badan? 'Oepama lamoen badan sakoe-
djoer teh panon, pangroengoena aja di
mana? Oepama lamoen badan sakoe-
djoer teh pangroengoe, pangamboengna
18 aja di mana? 'Děmi ajeuna [c] anggahota
teh koe Allah geus pada dipěrnahkeun,
hidji-hidjina aja dina badan, koemaha
19 noe geus dikěrsakeun. 'Oepama lamoen
eta sakabehna hidji anggahota bae, ba-
20 danna aja di mana? 'Děmi ajeuna ang-
gahota nja reja pisan, tapina ngan hidji
21 badan. 'Sarta panon teu oemoem lemek
ka leungeun: Aing teu koedoe make
maneh; kitoe deui sirah teu oemoem
lemek ka soekoe: Aing teu koedoe make

22 maneh. 'Anggoeranan anggahota badan
noe dikira hengker, nja eta noe pĕrloe
23 teja mah; 'sarta noe koe oerang dikira
jen teu pati aja kahormatna, eta noe
leuwih pisan koe oerang nja dihormatna
teh; djeung ari noe hina anggahota oe-
rang, eta liwat saking koe oerang nja
24 dipoesti-poesti; 'tatapi anggahota oerang
noe aja kahormatna mah, eta teh teu
koedoe-koedoe. Ari Allah ngadamĕlna
badan teh, ka anggahota bangsa han-
dap maparinkeun kahormatan leuwih,
25 'soepaja dina badan oelah aja kabĕng-
kahan, sarta anggahota sing saroewa
26 pada silih-gĕtenan.'Djeung deui [d] oepama
hidji anggahota aja kanjĕrina, eta sa-
kabeh anggahota pada toeroet njĕri;
oepama hidji anggahota dimoeljakeun,
eta sakabeh anggahota pada toeroet
27 boengah. 'Ari maraneh teh [e] nja sali-
raning Kristoes, sarta masing-masing
28 pada anggahotana. 'Djeung deui [f] Allah
geus ngĕrsakeun djalma sawareh di ga-
redja, kahidji rasoel, kadoewa nabi, ka-
tiloe goeroe; geus kitoe noe aja kama-
tihan, geus kitoe noe aja pasihan bisa
njageurkeun, noe toetoeloeng, noe nga-
29 reh, noe ngomong basa roepa-roepa.'Na-
ha eta rasoel kabeh? Naha eta nabi
kabeh? Naha eta goeroe kabeh? Naha
30 eta aja kamatihan kabeh? 'Naha eta
kabeh boga pasihan bisa njageurkeun?
Naha eta kabeh bisa ngomong roepa-
roepa basa? Naha eta kabeh bisa nĕ-
31 rangkeun? 'Ari maraneh koedoe pada
mikarĕp pasihan noe panghadena. Sarta
kaoela ka maraneh rek noedoehkeun
djalan noe leuwih oetama keneh.

*a* Roem 12:4; p. 10:17. *b* Gal. 3:28; Ep. 4:4. *c* Kol. 2:19. *d* Roem 12:15. *e* Roem 12:5. *f* Ep. 4:11, 12.

## PASAL 13.

Sanadjan kaoela bisa ngomong sagala
basa manoesa djeung malaikat, lamoen
teu boga kanjaăhan mah, kaoela teh
saibarat bĕnde ngoengkoeng, atawa gĕn-
2 ta ngeleneng. 'Djeung sanadjan kaoela
[a] bisa ngawĕdjang, djeung njaho ka sa-
niskara noe gaib sarta ka saniskara
elmoe; djeung sanadjan kaoela boga
sakabeh kapĕrtjajaăn, wani datang ka
[b] mindahkeun goenoeng, lamoen teu
boga kanjaăhan mah, kaoela teh teu
3 koema-koemaha. 'Djeung sanadjan ka-
oela [c] njidĕkahkeun sakabeh babandaăn
kaoela ka noe mariskin; djeung sana-
djan kaoela [d] masrahkeun badan kaoela
masingna dihoeroe, lamoen teu boga ka-
njaăhan mah, teu matak mangpaăt ka
4 kaoela. 'Ari kanjaăhan teh nja sabar,
nja wĕlasan; kanjaăhan teh teu sirik-
pidik; kanjaăhan teh teu kamagoengan,
5 [e] teu agoel; 'hanteu milampah noe teu
pantĕs, [f] teu nejangan kaoentoengan
sorangan, teu panasan ati, teu ngingĕt-
6 ngingĕt kagorengan; 'hanteu boengah
koe kadorakaăn, [g] boengah teh koe ka-
7 jaktian; 'kanjaăhan teh [h] noetoepan sa-
niskara, pĕrtjaja saniskara, ngarĕp-nga-
rĕp saniskara, ngawajahnakeun maneh
8 kana saniskara. 'Ari kanjaăhan teh teu
keuna euweuh salalawasna; tatapi moeng-
goeh piwĕdjang mah, mĕngke dieuweuh-
keun; ari basa-basa teh, mĕngke eureun;
ari kanjaho teh, mĕngke dieuweuhkeun.
9 'Karana kanjaho oerang ngan saeutik-
eutikeun, kitoe deui ngawĕdjang oerang
10 ngan saeutik-eutikeun; 'tatapi [i] samangsa
geus datang noe sampoerna mah, di-
dinja noe saeutik-eutikeun teh dileu-
11 ngitkeun. 'Keur mangsa kaoela boedak,
ngomong kaoela koemaha bijasa boedak,
mikir kaoela koemaha bijasa boedak,
ngira-ngira kaoela koemaha bijasa boe-
dak; dĕmi kaoela geus gĕde, lampah
12 kaboedakan teh dipitjeun. 'Karana [j]
ajeuna teh oerang nendjo kana kasa-
oeran mĕlĕngmĕng dina sadjĕroning eun-
teung, dĕmi di dinja mah [k] adoe-ha-
reupan; ari ajeuna kaoela njaho teh
ngan saeutik-eutikeun, dĕmi di dinja
mah kaoela bakal njaho [l] sakoemaha
13 tjara diri kaoela kaoeninga.'Dĕmi ajeuna
noe tĕtĕp mah [m] kapĕrtjajaăn, pangarĕp-
ngarĕp sarta kanjaăhan, eta noe tiloe
teh; [n] ari noe pangoentjoelna nja ka-
njaăhan.

*a* Mat. 7:22; p. 12:8—10. *b* Mat. 17:20. *c* Mat. 19:21. *d* Dan. 3:28. *e* p. 8:1. *f* Pil. 2:4, 21. *g* 2 Joh. 4. *h* Sil. 10:12; 1 Petr. 4:8. *i* Ep. 4:13. *j* 2 Kor. 5:7; 2 Petr. 1:19. *k* 4 Moesa 12:8. *l* p. 8:3; 1 Joh. 3:2. *m* 1 Tes. 1:3. *n* Kol. 3:14; 1 Petr. 4:8.

## PASAL 14.

Masing pada ngobrek kana kanjaăhan,
djeung masing pada mikarĕp kana
[a] pasihan rohani; mistina pisan mikarĕp
teh soepaja maraneh bisa ngawĕdjang.
2 'Karana ari noe ngomong [b] koe basa
lijan, ngomongna teh lain ka djalma,

ĕnjana mah ka Allah; karana hanteu
aja noe ngaharti; dĕmi eta teh koe roh
3 ngomong rasijah. 'Tatapi ari noe nga-
wĕdjang mah, ngomongna teh ka djalma,
baris ngadĕgkeun pĕrtjaja, sarta mama-
4 tahan djeung ngalilipoer. 'Ari noe ngo-
mong koe basa lijan, ngadĕgkeun pĕr-
tjaja dirina; tatapi ari noe ngawĕdjang
5 mah ngadĕgkeun pĕrtjaja garedja. 'Ka-
oela teh panoedjoe, lamoen maraneh
kabeh pada ngomong koe basa lijan,
tatapi leuwih panoedjoe [c] lamoen ma-
raneh pada ngawĕdjang. Karana noe
ngawĕdjang mah leuwih ti noe ngomong
koe basa lijan, kadjaba [d] lamoen ditĕ-
rangkeun, soepaja ka garedja matak
6 ngadĕgkeun pĕrtjaja. 'Dĕmi ajeuna, eh
doeloer-doeloer! saoepama kaoela datang
ka maraneh, ngomong koe basa lijan,
eta kaoela ngamangpaätan naon ka ma-
raneh teh, ari ngomong teu kalawan
ngebrehkeun, atawa kanjaho, atawa pi-
7 wĕdjang, atawa piwoeroek mah? 'Tja-
tjakan barang teu njawaän, noe disada,
boh soeling, boh katjapi, oepama teu
ganti-ganti sorana, koemaha dek pinja-
hoëun anoe disoelingkeun atawa noe
8 dikatjapikeun? 'Sanadjan tarompet oge,
oepama disadana hanteu poegoeh, saha
9 rek pidangdaneun kana pĕrang? 'Nja
kitoe keneh maraneh, oepama maraneh
hanteu mere omongan tĕrang koe lan-
taran basa, koemaha dek pikahartieu-
nana eta noe dipiomong teh? Maraneh
ana kitoe mah sasat ngomong ka angin.
10 'Sakitoe pirang-pirang warna basa di
doenya, sarta sahidji ge taja noe hanteu
11 oeni. 'Djadi lamoen kaoela hanteu njaho
dina karĕpna basa, eta kaoela koe pa-
ngangkĕn noe ngomong djalma sedjen
nagara; kitoe deui eta noe ngomong,
koe pangangkĕn kaoela djalma sedjen
12 nagara. 'Nja kitoe keneh maraneh, sa-
pedah pada mikarĕp kana pasihan ro-
hani, noe matak koedoe sing mambrih
maraneh soepaja leuwih pisan nja nga-
13 dĕgkeun garedja. 'Koe sabab eta, saha-
saha noe ngomong koe basa lijan, koedoe
nĕnĕda, moegi sing bisa nĕrangkeun.
14 'Karana oepama kaoela nĕnĕda koe basa
lijan, nja roh kaoela nĕnĕda, tatapi ari
15 akal kaoela hanteu hasil. 'Tjing, pedah
kitoe koedoe koemaha? [e] Kaoela dek
nĕnĕda kalawan roh, sarta dek nĕnĕda
kalawan akal ongkoh; kaoela dek poe-
poedjian kalawan roh, sarta dek poe-
16 poedjian kalawan akal ongkoh. 'Lamoen
teu kitoe mah, saoepama maneh moedji
soekoer teh kalawan roh bae, ari ning-
gang di djalma bodo, koemaha rek [f]
ngaminan ka pamoedji soekoer maneh,
rehna hanteu ngartieun ka noe dipi-
17 omong koe maneh? 'Karana ari pamoe-
dji soekoer maneh teh nja bĕnĕr, tatapi
pĕrtjajana eta noe sedjen hanteu ka-
18 adĕgkeun. 'Kaoela moedji soekoer ka
Allah kaoela, rehna kaoela teh ngomong
basa-basa, reja ti batan maraneh sa-
19 kabeh; 'tatapi ari di koempoelan, ka-
oela anggoer dek ngomong lima kĕtjap
kalawan akal kaoela, sangkan kaoela
ngawoeroek ka noe sedjen, ti batan
ngomong salaksa kĕtjap koe basa lijan
mah.

*a* p. 12 : 1. *b* Lal. 10 : 46. *c* 4 Moesa 11 : 29. *d* p. 12 : 10. *e* Ep. 5 : 19. *f* 1 Bab. 16 : 36; Nĕh. 8 : 7.

20 Eh, doeloer-doeloer! [a] oelah djadi boe-
dak moenggoeh dina akal; nja djadi
boedak teh dina kagorengan, ari moeng-
goeh dina akal mah sing pada djadi
21 gĕde. 'Dina toret geus dioengĕlkeun ki-
jeu: [b] Kami bakal ngandika ka ijeu bangsa
koe djalma noe sedjen basana, sarta koe
biwir sedjen; nadjan kitoe ge moal bakal
ngagaroegoe ka kami, timbalan Pange-
22 ran. 'Nandakeun ari basa lijan teh mi-
nangka tjitjiren, lain pikeun djalma noe
pĕrtjaja, ĕnjana mah pikeun djalma noe
teu pĕrtjaja; tatapi ari piwĕdjang mah
minangka tjitjiren, lain pikeun djalma
noe teu pĕrtjaja, ĕnjana mah pikeun
23 djalma noe pĕrtjaja. 'Saoepama saga-
redja koempoel kabeh, geus kitoe pada
ngomong koe basa lijan, seug aja djalma
bodo atawa noe teu pĕrtjaja asoep, eta
naha lain bakal njĕboetkeun jen ma-
24 raneh teh sasar? 'Sabalikna, oepama ka-
beh ngawĕdjang, seug aja djalma noe
teu pĕrtjaja atawa noe bodo asoep, eta
teh diingĕtan koe sakabeh, sarta dihoe-
25 koeman koe sakabeh; 'ari barang gaib
noe dina hatena djadi katara; [c] geus
kitoe tangtoe broek njoeoeh, soedjoed
ka Allah, sarta bari njĕboetkeun, jen
satĕmĕnna Allah teh linggih di maraneh.

*a* Roem 16 : 19; Ep. 4 : 14; Ibr. 5 : 14. *b* Jĕs. 28 : 11, 12. *c* Jĕs. 60 : 14.

26 Tjing, doeloer-doeloer! pedah kitoe
koedoe koemaha? Samangsa maraneh

koempoelan, oenggal-oenggal djalma aja
noe boga djaboer, aja noe boga piwoe-
roek, aja noe boga basa lijan, aja noe
boga wahjoe, aja noe boga katĕrangan:
saniskara dipilampahkeunana teh sing
27 baris ngadĕgkeun pĕrtjaja. 'Satijap-tijap
aja noe ngomong koe basa lijan, koedoe
koe doewaän, rejana tiloean, sarta pi-
ligĕnti; djeung deui koedoe aja hidji
28 djalma noe nĕrangkeun. 'Sarta oepama
hanteu aja noe nĕrangkeun mah, eta
koedoe repeh bae di koempoelan teh;
nja ngomong teh ka dirina sarta ka
29 Allah. 'Ari moenggoeh di nabi, ngomong
koedoe doewaän atawa tiloean, ari noe
sadjaba ti dinja [a] koedoe nimbang-nim-
30 bang. 'Sarta oepama ka noe sedjen, noe
dijoek di dinja, dipaparin wahjoe, eta
31 noe ti heula teh koedoe repeh. 'Karana
maraneh sadaja bisa goenta-ganti nja
ngawĕdjang teh, soepaja sakabeh pada
kawoeroek, djeung sakabeh pada kali-
32 lipoer. 'Ari roh nabi-nabi eta teh noe-
33 roet ka nabi. 'Karana [b] ari Allah teh
lain Allah kakoesoetan, estoena mah
Allah karoentoetan; eta kitoe di saka-
beh garedja djalma saroetji.

*a* 1 Tes. 5 : 21. *b* p. 11 : 16.

34 Ari awewe [a] dina koempoelan koedoe
repeh; karana hanteu kawidian ngo-
mong, dipastikeun koedoe noeroet; ma-
35 lah [b] dawoeh toret ge pon kitoe. 'Sarta
oepama hajangeun diadjar naon-naon,
koedoe di imahna bae nanja ka sala-
kina; karana teu pantĕs awewe teh ngo-
36 mong dina koempoelan. 'Naha karah
pangandika Allah teh bidjilna ti ma-
raneh? Atawa datangna naha ngan ka
maraneh bae?

*a* 1 Tim. 2 : 12. *b* 1 Moesa 3 : 16; Tit. 2 : 5.

37 Tijap-tijap aja djalma boga rasa djadi
nabi, atawa kapandjingan Roh, [a] eta
geura ngakoekeun, jen ijeu beunang njoe-
ratkeun kaoela ka maraneh teh estoe
38 timbalan Goesti. 'Tatapi satijap-tijap aja
djalma noe teu boga kanjaho mah, sing
hanteu boga kanjaho.

*a* p. 10 : 15.

39 Koe sabab eta, eh doeloer-doeloer!
sing pada mikarĕp bisa ngawĕdjang; sarta
ari moenggoeh pĕrkara ngomong koe
40 basa lijan, oelah dihoelag. 'Tatapi sa-
niskara dipilampahkeunana teh koe-
doe djeung kapantĕsan sarta djeung
parele.

PASAL 15.

Djeung deui, eh doeloer-doeloer! ka-
oela ka maraneh nganjahokeun [a] In-
djil, anoe koe kaoela dioewarkeun ka
maraneh teja, noe geus ditarima koe
maraneh, djeung ditĕtĕpan koe maraneh,
2 'sarta [b] lantaran maraneh salamĕt, kitoe
soteh lamoen koe maraneh diëstoekeun
sakoemaha eta noe koe kaoela dioewar-
keun ka maraneh; kadjaba lamoen [c] ga-
3 plah maraneh pĕrtjaja teh. 'Karana hidji
pĕrkara kaoela geus njerenkeun ka ma-
raneh, nja noe geus katampa koe diri
kaoela, jen Kristoes teh pangpoepoesna
pikeun dosa oerang, [d] noeroetkeun oe-
4 nina Kitab; 'sarta [e] andjeunna geus di-
koerĕbkeun, kitoe deui andjeunna geus
ditanghikeun di poë noe katiloe, noe-
5 roetkeun oenina Kitab; 'djeung deui [f]
andjeunna geus katendjo koe Kepas;
geus kitoe koe moerid noe doewa wĕlas
6 teja. 'Geus kitoe andjeunna katendjo
koe doeloer leuwih lima ratoes, barĕng
sapisan, dĕmi eta anoe loba masih ke-
neh aja ajeuna, ari noe sawareh mah
7 geus ninggal. 'Geus kitoe andjeunna ka-
tendjo koe Jakoboes, geus kitoe [g] koe
8 para rasoel sadaja. 'Panganggeusan ti
sakabeh [h] andjeunna katendjo nja koe
diri kaoela, kawas koe noe oetjoet ngora.
9 'Karana [i] kaoela teh para rasoel pang-
hinana, noe teu pantĕs disĕboet rasoel,
tina sabab kaoela satadina nganijaja ka
10 garedja Allah. 'Tatapi kaoela noe ma-
tak djadi sakijeu teh, nja [j] koe sih-koer-
nija Allah; sarta ari sih-koernijana ka
kaoela teh hanteu pisan gaplah, boektina
kaoela geus digawe leuwih pisan ti batan
eta noe sakabeh; tatapi lain diri kaoela,
estoena mah sih-koernija Allah, anoe
11 njarĕngan ka kaoela. 'Djadina boh diri
kaoela, boh eta teja, nja kitoe kaoela
pada ngoewarkeun teh, sarta nja kitoe
maraneh geus pada pĕrtjaja.

*a* Gal. 1 : 11. *b* p. 1 : 21. *c* 2 Kor. 6 : 1. *d* Jĕs. 53 : 7; Dan. 9 : 26; p. 5 : 7. *e* Djab. 16 : 10; Mat. 12 : 40. *f* Loek. 24 : 34, 36. *g* Mat. 28 : 16, 17. *h* Lal. 9 : 3; 22 : 14; p. 9 : 1. *i* Ep. 1 : 13; 1 Tim. 1 : 13. *j* p. 3 : 10; 1 Tim. 1 : 14.

12 Koe sabab eta, lamoen Kristoes teh
dioewarkeun jen geus ditanghikeun ti
noe paraeh, na koemaha di maraneh
tjarek noe sawareh mah jen ari anoe
13 paeh teh teu hoedang? 'Lamoen anoe

paeh hanteu hoedang mah, Kristoes ge
14 moal ĕnja ditanghikeun. 'Sarta lamoen
teu ĕnja Kristoes teh geus ditanghikeun,
pangoewaran kaoela teh gapong, sarta
15 kapĕrtjajaän maraneh ge gapong; 'ma-
lah-malah ari kitoe mah kaoela pada
kapanggih saksi Allah teh paralsoe, tina
sabab kaoela geus pada mĕrtelakeun
Allah, [a] jen andjeunna geus nanghikeun
Kristoes; padahal hanteu ditanghikeun
teh, lamoenna ĕnja anoe paeh hanteu
16 dihoedangkeun. 'Karana lamoen anoe
paeh hanteu dihoedangkeun mah, Kris-
17 toes ge moal ĕnja ditanghikeun. 'Sarta
lamoen teu ĕnja Kristoes teh geus di-
tanghikeun, kapĕrtjajaän maraneh teh
gaplah; eta maraneh masih keneh aja
18 dina dosa maraneh; 'malah-malah anoe
geus maot di djĕro Kristoes ge, [b] ari
19 kitoe mah pada tjilaka. 'Oepama oe-
rang ngarĕp-ngarĕp ka Kristoes teh
ngan hiroep saäjeunaeun bae, [c] eta oe-
rang tangtoe djadi pangkabalangsakna
ti djalma sakabeh. *a* Lal. 1 : 22.
*b* 1 Tes. 4 : 14. *c* p. 4 : 9.

20 Dĕmi ajeuna [a] Kristoes ĕnggeus di-
tanghikeun ti noe paraeh teh, djadi tji-
21 kal sakoer djalma noe maraot. 'Karana
[b] tina sabab aja maot teh lantaran sa-
hidji manoesa, noe matak aja deui hoe-
dangna djalma maraot lantaran sahidji
22 manoesa. 'Karana sapĕrti djalma saka-
beh teh pada paeh di djĕro Adam, nja
kitoe keneh sakabeh bakal pada dihi-
23 roepan di djĕro Kristoes. 'Tatapi hidji-
hidji djalma sapanta-sapantana; ari tji-
kalna teh Kristoes; [c] sanggeusna ti dinja
anoe djadi kagoengan Kristoes, mĕngke
24 waktoena soemping. 'Geus kitoe beh
panoengtoengan, mangsa andjeunna
njanggakeun karadjaän ka Allah Rama;
mangsa andjeunna geus ngaleungitkeun
sagala kapangkatan, sarta sagala ka-
25 poerbaän djeung kawasa. 'Karana [d] an-
djeunna dikĕrsakeun djoemĕnĕng radja,
datang ka sakabeh moesoeh-moesoehna
geus diteundeun dina handapeun dam-
26 palna. 'Ari moesoeh panganggeusan anoe
27 dileungitkeun teh, [e] nja eta maot. 'Ka-
rana saniskara geus ditaloekkeun dina
handapeun dampalna. [f] Tatapi lamoen
ngandika, jen saniskara geus ditaloek-
keun, geus tetela diingkarkeun anoe na-
28 loekkeun saniskara ka andjeunna. 'Dĕmi
samangsa saniskara ka andjeunna geus
taloek teh, tidinja Poetra koe andjeun
ge taloek ka noe naloekkeun saniskara
ka andjeunna teja, soepajana Allah teh
djadi sakabeh di djĕro sadaja.
*a* Lal. 26 : 23; Kol. 1 : 18. *b* Roem 5 : 12, 18.
*c* 1 Tes. 4 : 16, 17. *d* Djab. 110 : 1. *e* Wahj. 20 : 14.
*f* Djab. 8 : 7; Ibr. 2 : 8.

29 Ari teu kitoe mah, na koemaha lam-
pah djalma noe dibanjoean adjang anoe
paeh teja? Lamoen anoe paeh poegoeh
hanteu dihoedangkeun mah, keur na-
haon eta dibanjoean adjang anoe paeh
30 teh? 'Malah [a] kaoela ge keur nahaon
oenggal-oenggal wantji pada kakĕpoeng
31 balahi bae? 'Dĕmi pamoedji, kaboga ka-
oela tina sabab maraneh di djĕro Kris-
toes Jesoes, Goesti oerang: [b] oenggal poë
32 teh kaoela paeh! 'Ari kaoela [c] di nagara
Epesoes geus taroeng djeung sato galak
teh, koemaha bijasa djalma, eta naon
mangpaätna ka diri kaoela? Lamoen
anoe paeh hanteu dihoedangkeun mah,
[d] hajoe oerang njatoe-nginoem, karana
33 isoekan oerang teh paeh! 'Poma oelah
sarasab! Omong-omongan goreng teh
34 sok ngaroeksak ka adat hade. 'Geura
[e] pada njaring pikir djeung sabĕnĕr-bĕ-
nĕrna, sarta oelah njarijeun dosa. Ka-
rana noe sawareh mah hanteu boga
kanjaho ka Allah; kaoela pangmitjatoer
kitoe teh ka maraneh [f] sangkan era.
*a* p. 4 : 9. *b* 2 Kor. 1 : 8; 4 : 10. *c* Lal. 19 : 29. *d* Jĕs.
22 : 13. *e* Ep. 5 : 14, 18; 1 Tes. 5 : 6. *f* p. 6 : 5.

35 Tatapi soegan aja noe ngomong kijeu:
Koemaha pipĕtaeunana anoe paeh dihoe-
dangkeun? [a] sarta ari daratang, roepa
36 badan teh koemaha? 'Ih, noe boeroeng!
[b] anoe disĕbarkeun koe maneh, moal
37 hiroep, lamoen tatjan paeh mah. 'Sarta
noe disĕbarkeun koe maneh, eta maneh
njĕbarkeun teh lain badan anoe mĕngke
djadi, ĕnjana mah ngan siki woengkoel,
oepamana tarigoe atawa sapapadana.
38 'Ari Allah maparin badan ka dinja [c]
koemaha noe geus dikĕrsakeun, dĕmi
[d] ka hidji-hidji siki maparin sabadan-
39 sabadanna sorangan. 'Ari sakabeh da-
ging teh lain daging saroepa bae; ka-
rana sedjen daging manoesa, sedjen da-
ging sato, sedjen daging laoek, sedjen
40 daging manoek. 'Djeung deui aja badan
sipat sawarga, sarta aja badan sipat
boemi; tatapi sedjen kamoeljaän badan
sipat sawarga, sedjen kamoeljaän badan

41 sipat boemi. 'Sedjen kamoeljaän panon-
poë, sedjen kamoeljaän boelan, sedjen
kamoeljaän bentang-bentang; karana
bentang teh beda kamoeljaänana djeung
42 bentang deui. 'Nja tjara kitoe hal hoe-
dangna djalma noe paeh teja. Ari badan
noe disĕbarkeun teh keuna roeksak; ana
dihoedangkeun mah teu keuna roeksak.
43 'Ari noe disĕbarkeun teh hina, ana di-
hoedangkeun mah moelja; ari noe di-
sĕbarkeun teh apĕs, [e] ana dihoedang-
44 keun mah santosa. 'Ari noe disĕbarkeun
teh badan sipat djasmani, ana dihoe-
dangkeun mah badan sipat rohani. Eta
aja badan sipat djasmani, sarta aja ba-
45 dan sipat rohani. 'Katĕroesan koe noe
geus dioengĕlkeun dina Kitab, nja kijeu:
[f] Ari Adam, manoesa mimiti teh, geus
djadi njawa hiroep. Dĕmi [g] Adam wĕ-
kasan mah geus djadi roh ngahiroep-
46 keun. 'Tatapi noe ti heula mah, lain
anoe sipat rohani, ĕnjana anoe sipat
djasmani; sanggeusna kitoe anoe sipat
47 rohani. 'Ari manoesa noe mimiti teja
[h] asalna tina boemi, bakoena teh ta-
neuh; dĕmi manoesa noe kadoewa mah,
48 [i] nja Goesti ti sawarga. 'Sakoemaha eta
noe tina taneuh teja, nja kitoe sakoer
anoe tina taneuh; djeung deui sakoe-
maha eta noe ti sawarga teja, nja kitoe
49 sakoer anoe ti sawarga. 'Djeung sapĕrti
oerang geus pada make roepana eta noe
tina taneuh teja, [j] nja kitoe oerang
mĕngke pada make roepana eta noe ti
sawarga teja.

*a* Jĕs. 26 : 19. *b* Joh. 12 : 24. *c* p. 12 : 18. *d* 1 Moesa 1 : 11. *e* Pil. 3 : 21; Kol. 3 : 4. *f* 1 Moesa 2 : 7. *g* Roem 5 : 14. *h* 1 Moesa 2 : 7; 3 : 19. *i* Joh. 3 : 13, 31. *j* Roem 8 : 29; 1 Joh. 3 : 2.

50 Tatapi ijeu teh kaoela mitjatoer, eh
doeloer-doeloer! [a] ari daging djeung gĕ-
tih mah teu bisaeun ngamilik kana ka-
radjaän Allah; sarta ari noe sipat keuna
roeksak mah moal pingamilikeun ka
51 sipat teu keuna roeksak. 'Geura ijeu
rĕgĕpkeun, kaoela ka maraneh ngabe-
djakeun [b] rasijah; nja eta [c] oerang teh
moal bakal maot sakabeh, tatapi oerang
52 kabeh bakal pada disalin; 'dina sako-
lebat mangsa, dina sakitjeup mata, [d]
waktoe sangkakala panganggeusan. Ka-
rana sangkakala teh bakal njowara, seug
noe paraeh dihoedangkeun djeung teu keu-
na roeksak, sarta ari oerang mah disalin.
53 'Karana ijeu noe keuna roeksak teh koe-
doe make teu keuna roeksak, sarta [e]
ijeu noe keuna paeh teh koedoe make
54 teu keuna paeh. 'Djeung samangsa ijeu
noe keuna roeksak teh geus make teu
keuna roeksak, sarta ijeu noe keuna
paeh teh geus make teu keuna paeh,
didinja teh boekti pilahir noe dina Kitab
teja: [f] Maot teh geus dileungitkeun, ka-
55 lindih koe oenggoel. 'Eh maot! [g] na di
mana ajeuna panjeureud maneh? eh ĕng-
gon noe paeh! na di mana ajeuna oeng-
56 goel maneh? 'Dĕmi panjeureud maot teja,
nja eta dosa; sarta ari kamatihan dosa
57 teh, nja eta hoekoem. 'Tatapi soekoer
ka Allah, [h] noe maparin oenggoel ka
oerang koe lantaran Goesti oerang Je-
58 soes Kristoes! 'Koe sabab kitoe, eh doe-
loer-doeloer kaäsih kaoela! [i] koedoe
pada sing pĕngkoeh, sing teu keuna
obah, sarta salawasna sing leuwih gĕ-
tol dina padamĕlan Goesti, sapedah pada
njaho, panggawe maraneh teh hanteu
gaplah di djĕro Goesti.

*a* Joh. 1 : 13. *b* Roem 11 : 25. *c* 1 Tes. 4 : 15. *d* Mat. 24 : 31; 1 Tes. 4 : 16. *e* 2 Kor. 5 : 4. *f* Jĕs. 25 : 8. *g* Hos. 13 : 14. *h* Roem 7 : 25; 8 : 37; 1 Joh. 5 : 4. *i* Kol. 1 : 23.

## PASAL 16.

Ari moenggoehing [a] pĕrkara ngoem-
poelkeun doewit pikeun djalma sa-
roetji teja, tjara parentah kaoela ka sa-
gala garedja di Galata, nja lĕbah ma-
raneh ge moedoe pada milampah kitoe.
2 'Dina saban-saban [b] ahad, maraneh oeng-
gal-oenggal djalma moedoe pada ngam-
pihan doewit saeutik di imah, pĕpĕrĕ-
nian sakadar pahasilanana, soepaja oe-
lah koengsi, dimana kaoela geus datang,
kakara pek ngoempoelkeun doewit teh.
3 'Ari samangsa kaoela geus datang, djal-
ma noe koe maraneh dikira pibalĕnĕ-
reun, koe kaoela dek dititah dibahanan
soerat, baris mawa sidĕkah maraneh ka
4 Jĕroesalem. 'Sarta lamoen oetama ka-
oela mijang pribadi, eta teh bakal mijang
5 babarĕngan djeung kaoela. 'Ari kaoela
[c] bakal ngadatangan ka maraneh, di-
mana geus ngadjadjah tanah Makĕdoni;
karana kaoela dek ngadjadjah tanah
6 Makĕdoni. 'Tatapi kaoela lamoen parĕng
dek tjitjing di maraneh rada lila, atawa
satoengtoeng oesoem tiris, [d] soepaja
maraneh ngadjadjapkeun kaoela ka noe
7 rek didjoegdjoeg. 'Karana kaoela ajeuna
teu rek manggihan maraneh bari nga-
liwat; ari pangharĕpan kaoela hajang

rada lila nja tjitjing di maraneh teh,
kitoe soteh [e] lamoen aja paidin Goesti.
8 'Tatapi kaoela aja di Epesoes teh nĕpi
9 ka poë Pĕntekosta; 'karana [f] kaoela
geus dipangboekakeun hidji panto nja
gĕde, toer pohara, sarta reja pisan noe
ngalawan. *a* 2 Kor. 9 : 1. *b* Mark. 16 : 2;
Lal. 20 : 7; Wahj. 1 : 10. *c* 2 Kor. 1 : 15. *d* Roem
15 : 24. *e* Lal. 18 : 21; p. 4 : 19. *f* 2 Kor. 2 : 12.

10 Dimana datang [a] Timoteoes, maraneh
sing hade-hade, waktoe di maraneh
oelah aja pikasijeuneun eta; karana eta
teh ngalampahkeun padamĕlan Goesti,
11 nja tjara diri kaoela. 'Manana [b] oelah
aja noe tjoewa ka dinja teh; anggoer
koe maraneh djadjapkeun sarta djeung
kasĕnangan, soepaja datang ka kaoela;
karana kaoela ngadago datangna djeung
12 doeloer-doeloer. 'Ari moenggoehing [c]
Apolos saderek, sangĕt pisan dipepenta
koe kaoela, moegi kĕrsaeun njoempi-
ngan ka maraneh njarĕngan ka doeloer-
doeloer, tatapi teu pisan kĕrsaeun njoem-
pingan ajeuna, bakal njoempingan teh
dimana parĕngna. *a* p. 4 : 17. *b* 1 Tim. 4 : 12.
*c* p. 3 : 5, 6.

13 Maraneh [a] sing pada njaring, sing
pada koekoeh dina pĕrtjaja, sing pada
14 djadi lalaki, sing pada pĕrkosa. 'Sakabeh
pĕrkara maraneh dipilampahkeunana
teh koedoe djeung kanjaăhan.
*a* p. 15 : 34, 58.

15 Sarta kaoela aja panĕda ka maraneh,
eh doeloer-doeloer! maraneh pada njaho
ka [a] saeusi-imah Sĕtepanas, jen eta teh
tjikal [b] tanah Ahaja, sarta geus pada
ngabakoekeun dirina koemawoela ka
16 djalma saroetji; 'eta maraneh sabalikna
moedoe pada noeroet ka noe kitoe teh,
djeung ka sakoer noe ngabantoe sarta
17 milampah gawe. 'Kaoela teh boengah,
rehna kadatangan Sĕtepanas djeung
Portoenatoes djeung Ahaikoes; karana
eta geus djadi gaganti maraneh ka ka-
18 oela. 'Karana geus pada njĕnangkeun
roh kaoela djeung roh maraneh. Manana
maraneh moedoe ngangkĕn ka noe kitoe.
*a* p. 1 : 16. *b* 2 Kor. 1 : 1.

19 Ari [a] sagala garedja di Asia ngirim
salam ka maraneh. Ari [b] Akila djeung
Priskila ngirim salam ka maraneh di
djĕro Goesti, kitoe deui [c] garedja noe di
20 boemina. 'Sadajana doeloer-doeloer ngi-
rim salam ka maraneh. [d] Maraneh moe-
doe silih-bere salam make tjijoem soetji.
*a* Wahj. 1 : 4, 11. *b* Lal. 18 : 2. *c* Roem 16 : 5.
*d* Roem 16 : 16; 2 Kor. 13 : 12.

21 Ijeu teh kaoela [a] mere salam ka ma-
raneh, sarta ditoelis koe leungeun pri-
22 badi, Paoeloes. 'Lamoen aja djalma han-
teu njaăh ka Goesti Jesoes Kristoes,
23 [b] eta teh sing disapa; Maran-ata. 'Moegi-
moegi [c] sih-koernija Goesti Jesoes Kris-
24 toes njarĕngan ka maraneh. 'Ari kanja-
ahan kaoela ngareudjeungan ka maraneh
sadaja di djĕro Kristoes Jesoes. Amin.
*a* Kol. 4 : 18; 2 Tes. 3 : 17. *b* Gal. 1 : 8. *c* Roem
16 : 24; Gal. 6 : 18; Pil. 4 : 23.

---

# SĔRAT KADOEWA TI RASOEL PAOELOES
## KA OERANG KORINTA.

### PASAL 1.

Sĕrat kaoela Paoeloes, [a] rasoel Jesoes
Kristoes, koe pangĕrsa Allah, [b] djeung
ti Timoteoes saderek, doematĕng gare-
dja Allah di nagara Korinta, reudjeung
ka sadajana djalma saroetji, noe aja di
2 sakoeriling tanah Ahaja: 'moegi-moegi
[c] maraneh pada dipaparin sih-koernija
reudjeung kasĕnangan ti Allah, Rama
oerang, sarta ti Goesti Jesoes Kristoes!
*a* 1 Kor. 1 : 1. *b* Pil. 1 : 1. *c* 1 Kor. 1 : 3; Gal. 1 : 3.

3 Sagala poedji [a] ka Allah, Rama Goesti
oerang Jesoes Kristoes, nja Rama sakoer
kawĕlasan, sarta Allah sagala panglili-
4 poer; 'noe [b] ngalilipoer ka kaoela sadjĕ-
roning sakabeh kasoekĕran kaoela, soe-
paja kaoela pada bisa ngalilipoer ka

sakoer djalma noe aja sadjĕroning roepa-
roepa kasoekĕran, koe lantaran pangli-
lipoer, noe dianggo koe Allah ngalili-
5 poer ka diri kaoela. 'Karana sapĕrti
sangsaraning Kristoes rosa pisan di ka-
oela, nja kitoe keneh kalipoeran kaoela
teh rosa pisan koe lantaran Kristoes.
6 'Dĕmi kaoela teja, bagija disoesoekĕr,
[c] eta nja pigeusaneun kalipoeran sarta
kasalamĕtan maraneh, matak koewat
dina ngawawakeun kasangsaraän, sa-
roewa pisan djeung noe disorang koe
diri kaoela keneh; bagija kaoela dilili-
poer, eta nja pigeusaneun kalipoeran
7 sarta kasalamĕtan maraneh. 'Sarta ari
pangarĕp-ngarĕp kaoela teh pageuh ka
hal maraneh, rehna kaoela pada njaho,
jen maraneh sapĕrti miloe kana sang-
sara, nja kitoe keneh miloe kana pang-
8 lilipoer. 'Karana kahajang kaoela, eh
doeloer-doeloer! maraneh oelah teu njaho
kana kasoekĕran kaoela, [d] noe geus na-
radjang ka kaoela keur di Asia, jen
kaoela teh kaliwat-saking nja kasoesa-
han, wani ngoengkoelan kakoewatan,
datang ka kaoela geus njamarkeun hi-
9 roep. 'Ari kaoela teh di djĕro hate estoe
geus asa dihoekoem pati bae, soepaja
kaoela oelah ngandĕl ka diri sorangan,
koedoena teh [e] ngandĕl ka Allah, noe
10 jasa ngahoedangkeun anoe paeh; 'noe
[f] geus ngaleupaskeun kaoela tina paeh
sakitoe angĕtna, djeung masih keneh
ngaleupaskeun teh; sarta kaoela ngarĕp-
ngarĕp andjeunna mĕngke ngaleupas-
11 keun deui ka kaoela; 'rehna maraneh
ge [g] pada ngabantoe ka kaoela koe panĕ-
nĕda; nja soepaja reja djalma maroedji
soekoer tina sabab kaoela, koe tina
pasihan anoe geus dipaparinkeun ka ka-
oela lantaran panĕda reja djalma.

*a* Ep. 1 : 3; 1 Petr. 1 : 3. *b* Djab. 94 : 19; p. 7 : 6. *c* p. 4 : 15. *d* Lal. 19 : 23; 1 Kor. 15 : 32. *e* Jĕr. 17 : 5, 7; Roem 4 : 17. *f* 2 Tim. 3 : 11; 4 : 18. *g* Roem 15 : 30; Ep. 6 : 18, 19; Pil. 1 : 19.

12 Karana pamoedji kaoela teh kijeu: nja
[a] pĕrtelaän boedi-rasa kaoela, jen kaoela
loemampah di doenya teh, soemawonna
di maraneh, djeung langsar hate sarta
djeung kabĕrĕsihan ti Allah; [b] hanteu
make kapintĕran daging, make teh sih-
13 koernija Allah. 'Karana kaoela njoeratan
teh ka maraneh hanteu geseh djeung
noe diwatja, sarta djeung noe ditarima-
keun koe maraneh; ari pangharĕpan ka-
oela, eta teh bakal ditarimakeun koe
14 maraneh nĕpi ka panoengtoengan; 'nja
sapĕrti maraneh saparo geus narima-
keun ka kaoela, jen kaoela teh [c] pamoe-
dji maraneh, tjara maraneh pamoedji
kaoela, dina poëan Goesti Jesoes.

*a* Ibr. 13 : 18. *b* 1 Kor. 1 : 17; 2 : 4, 13. *c* Pil. 2 : 16; 1 Tes. 2 : 19.

15 Tina sabab boga pangandĕl sakitoe,
[a] noe matak kaoela bareto dek ngada-
tangan ka maraneh heula, soepaja ma-
16 raneh mindo meunang sih-koernija. 'Pa-
sĕdjaän kaoela teh, mangkat ka Makĕ-
doni djalan ka nagara maraneh, ari ti
Makĕdoni balik deui ka maraneh, toe-
loej [b] koe maraneh didjadjapkeun ka
17 Joedea. 'Ari mangsa kaoela aja ang-
kanan kitoe, naha kaoela teh ngalala-
worakeun? atawa kaoela satijap-tijap aja
angkanan, naha angkanan teh noeroet
sabijasa daging, soepaja kaoela teh [c]
18 sakapeung ĕnja, sakapeung hanteu? 'Ka-
oela njĕboetkeun dĕmi Allah [d] noe lang-
koeng toehoe, ari omongan kaoela ka
maraneh teu pisan sakapeung ĕnja, sa-
19 kapeung hanteu. 'Karana ari Poetra
Allah, Jesoes Kristoes, noe koe kaoela
geus dioewarkeun di maraneh, nja koe
kaoela, djeung Silwanoes, djeung Timo-
teoes, eta teh lain sakapeung ĕnja, saka-
peung hanteu, saestoena geus djadi ĕnja
20 di djĕro andjeunna. 'Karana [e] sakabehna
pĕrdjangdjian Allah, di djĕro andjeunna
teh ĕnja, sarta di djĕro andjeunna teh
amin, pikeun kamoeljaän Allah, koe lan-
21 taran kaoela. 'Dĕmi anoe nĕtĕpkeun
kaoela barĕng maraneh di djĕro Kristoes
teh, sarta noe geus ngalisahan kaoela,
22 nja eta Allah; 'noe ngĕtjap ongkoh ka
kaoela, sarta [f] dina hate kaoela geus
maparin pamandjĕr, tĕgĕsna Roh.

*a* 1 Kor. 16 : 5. *b* 1 Kor. 16 : 6. *c* Jak. 5 : 12. *d* 1 Kor. 1 . 9. *e* Roem 15 : 8. *f* p. 5 : 5.

23 Tatapi kaoela nĕda [a] saksi Allah kana
njawa kaoela, ari kaoela, noe matak
tatjan datang ka Korinta teja, [b] bawa-
24 ning karoenja ka maraneh. 'Lain pisan
kaoela teh [c] ngeunakeun kawasa kana
kapĕrtjajaän maraneh, estoena mah nga-
bantoe njijeun kaboengahan maraneh;
karana maraneh teh tĕgĕr dina kapĕr-
tjajaän.

*a* Roem 1 : 9; p. 11 : 31. *b* p. 12 : 20. *c* 1 Petr. 5 : 3.

## PASAL 2.

Tatapi kaoela geus nangtoekeun dina
pikir, moal rek ngadatangan deui ka
2 maraneh djeung kanalangsaän. 'Karana
lamoen kaoela nganalangsakeun ka maraneh,
saha atoeh anoe pingaboengahkeuneun
ka kaoela, kadjaba eta noe geus
3 dinalangsakeun koe kaoela? 'Sarta kaoela
[a] noe matak njoeratan ka maraneh
kitoe teja, soepaja kaoela, dimana datang,
oelah meunang nalangsa ti eta,
noe bĕnĕrna matak ngaboengahkeun ka
kaoela; sarta pangandĕl kaoela ka maraneh
sakabeh, jen kaboengahan diri
kaoela, eta nja kaboengahan maraneh
4 sakabeh. 'Karana kaoela njoeratan teja
ka maraneh djeung bangĕt nja kasoekĕran
sarta karoepĕkan hate, bari reja
[b] ragragan tji-mata; lain malar maraneh
nalangsa, noe dipalar teh soepaja pada
nganjahokeun kana kanjaähan, anoe liwat
leuwih di diri kaoela ka maraneh.

*a* 1 Kor. 5. *b* Pil. 3 : 18.

5 Sabalikna, lamoen aja noe njijeun nalangsa,
eta nganalangsakeunana teh lain
ka diri kaoela, ĕnjana mah nganalangsakeun
sakadar (soepaja kaoela oelah ngabeuratkeun
ka dinja) ka maraneh saka-
6 beh. 'Geus tjoekoep ka noe kitoe teh
[a] siksaän, anoe ditĕrapkeun ka dinja koe
7 djalma noe reja; 'manana sabalikna maraneh
anggoer ngahampoera sarta ngalilipoer
ka dinja, soepaja eta noe kitoe
teh oelah datang ka kalĕlĕban, tina ka-
8 tjida teuing kanalangsaänana. 'Koe
sabab eta, kaoela mamagahan ka maraneh,
koedoe pada ngajakinkeun kanja-
9 ahan ka dinja. 'Dalah nja kitoe noe
matak kaoela geus njoeratan ka maraneh,
hajang njaho dina kaestoean maraneh,
eta maraneh dina sagala pĕrkara
10 noeroet hanteuna. 'Ari saha-saha noe
dihampoera naon-naon koe maraneh, eta
koe kaoela dihampoera deui. Karana
kaoela ge, satijap-tijap geus ngahampoera
naon-naon, eta kaoela ngahampoera
teh nja tina sabab maraneh, di
pajoeneun Kristoes, soepaja Setan teh
11 oelah aja beubeunangan ti oerang; 'karana
oerang teh hanteu samar dina
pakarĕpanana. *a* 1 Kor. 5 : 3—5.

12 Ari keur mangsa kaoela datang ka
[a] Troas, baris ngoewarkeun Indjil Kristoes,
[b] kaoela teh dipangboekakeun
panto di djĕro Goesti, dĕmi kaoela [c] taja
kamarasan hate, tina sabab teu papang-
13 gih djeung Titoes saderek; 'geus kitoe
kaoela sasalaman, toeloej mijang ka Ma-
14 kĕdoni. 'Tatapi [d] soekoer ka Allah, anoe
salawasna masihan oenggoel ka kaoela
di djĕro Kristoes, sarta nganjatakeun
seungiting kanjaho ka andjeunna dina
oenggal-oenggal ĕnggon, koe lantaran
15 kaoela. 'Karana kaoela teh ka Allah
baoe seungit ti Kristoes, nja di djalma
noe djadi salamĕt, sarta di noe djadi
16 tjilaka; 'ari [e] ka noe pandeuri kaoela
teh baoening paeh mawa kana paeh;
dĕmi ka noe ti heula mah baoening hiroep
mawa kana hiroep. Djeung saha
17 noe bisa kana eta pĕrkara? 'Karana kaoela
teh lain tjara noe reja, ngadagangkeun
pangandika Allah; [f] satĕgĕsna ti
kabĕrĕsihan, sarta sakoemaha noe ti
Allah, di pajoeneun Allah, ditjatoerkeunana
teh koe kaoela di djĕro Kristoes.

*a* Lal. 20 : 6. *b* 1 Kor. 16 : 9. *c* p. 7 : 5, 6. *d* 1 Kor. 15 : 57. *e* Loek. 2 : 34. *f* p. 4 : 2.

## PASAL 3.

Naha kaoela teh mimiti [a] mihade deui
diri? Atawa kaoela teh naha koedoe
tjara noe sawareh, make soerat katĕrangan
ka maraneh, atawa soerat ka-
2 tĕrangan ti maraneh? 'Ari soerat kaoela
teh [b] nja maraneh, geus ditoelis dina
hate kaoela, katangen djeung diwatja
3 koe sakabeh djalma; 'sapedah maraneh
geus katara, jen maraneh teh soerat
Kristoes, beunang njijeun lantaran pangabdi
kaoela, toelisna lain koe [c] mangsi,
istoening koe Roh Allah noe djoemĕnĕng;
lain dina [d] papan batoe, istoening
4 dina papan hate bangsa daging. 'Ari
kaoela noe matak boga pangandĕl sakitoe
teh ka Allah, lantaran Kristoes.
5 'Lain pisan kaoela teh bisa koe sorangan
mikir-mikir kitoe-kijeu kawas ti diri
sorangan; [e] ĕnjana mah kabisaän kaoela
6 teh ti Allah. 'Nja andjeunna keneh noe
geus ngabisakeun kaoela teh djadi [f] poerah
njangking pĕrdjangdjian anjar; lain
njangking [g] aksara, estoena mah Roh;
karana ari aksara teh maehkeun, tatapi
7 ari Roh mah ngahiroepkeun. 'Sarta lamoen
[h] pagawean njangking paeh, noe
kalawan aksara, beunang ngoekir dina
batoe, ĕnggeus boga kamoeljaän, datang

ka oerang Israil teu kadaroegaeun mĕn-
tjrong ka pameunteu Moesa, tina ka-
moeljaän pameunteuna, noe geus tang-
8 toe dileungitkeun: 'tjing, lain komo
teuing pagawean njangking Roh teh
9 boga kamoeljaän? 'Karana lamoen [i] pa-
gawean njangking hoekoeman teh ĕng-
geus boga kamoeljaän, geus komo teuing
[j] pagawean njangking kabĕnĕran ka-
10 langkoeng pisan kamoeljaänana. 'Sama-
lah eta noe geus dimoeljakeun teh,
moenggah hanteu moelja dina salĕbah
ijeu mah, tina sabab kamoeljaän ijeu teh
11 kalangkoeng pisan. 'Karana lamoen eta
noe dileungitkeun teja boga kamoeljaän,
geus komo teuing anoe tĕtĕp mah boga
kamoeljaän.

*a* p. 5 : 12. *b* 1 Kor. 9 : 1. *c* 3 Joh. 13. *d* 2 Moesa 24 : 12; Jĕr. 31 : 33; Jĕh. 11 : 19. *e* Roem 15 : 18. *f* p. 5 : 18. *g* Roem 7 : 6. *h* 2 Moesa 34 : 1, 29, 30. *i* Gal. 3 : 10. *j* p. 5 : 31.

12 Ari tina sabab kaoela boga pangarĕp-
ngarĕp kitoe teh, noe matak kaoela rosa
13 pisan nja kaloedeungan; 'hanteu tjara
Moesa, [a] pameunteuna nganggo ditjin-
doeng, soepaja oerang Israil oelah ma-
lĕntjrong ka [b] panoengtoengan eta noe
14 dileungitkeun teja. 'Tatapi [c] pikiran eta
djalma-djalma geus diteuaskeun; karana
nĕpi ka poë ajeuna eta tjindoeng teh aja
dina ngadjina Pĕrdjangdjian Lawas, han-
teu koengsi diboeka; ari dileungitkeu-
15 nana koe Kristoes. 'Tatapi nĕpi ka poë
ajeuna, satijap-tijap kitab Moesa diadji,
16 eta teh hatena katjindoengan. 'Dĕmi
dimana geus tobat ka Goesti, eta tjin-
17 doeng teh dilaän. 'Ari Goesti teh [d] nja
Roh teja; sarta di mana bae aja Roh
Goesti, nja di dinja aja kamĕrdikaän.
18 'Dĕmi oerang sakabeh, tina nendjo kana
kamoeljaän Goesti [e] sapĕrti dina eun-
teung, reudjeung beungeut teu ditjin-
doeng, pada disalin [f] sakoemaha roepa
eta, ti kamoeljaän madjoe kana kamoel-
jaän, nja tina lantaran Roh Goesti.

*a* 2 Moesa 34 : 33. *b* Roem 10 : 4. *c* Jĕs. 6 : 10; 29 : 11, 12; Roem 11 : 25. *d* 1 Kor. 15 : 45; 1 Joh. 5 : 7. *e* 1 Kor. 13 : 12. *f* Roem 8 : 29.

## PASAL 4.

Koe sabab eta, sapedah kaoela baroga
[a] tjangkingan kitoe, tina sih-piwĕlas
noe geus dipaparinkeun ka kaoela, eta
2 kaoela hanteu djadi leutik hate; 'saes-
toena mah kaoela teh geus pada mi-
tjeun lalampahan soempoet-salindoeng
noe matak kaeraän, [b] loemampah teh
teu make kadjoeligan, atawa ngarobah-
keun pangandika Allah; satĕgĕsna teh
lantaran ngebrehkeun kajaktian [c] kaoela
nembongkeun kahadean sorangan ka
boedi-rasa sakabeh djalma, di pajoeneun
3 Allah. 'Sarta oepama Indjil kaoela ka-
tjindoengan, [d] eta katjindoenganana teh
4 ka sakoer noe bakal tjilaka; 'tĕgĕs
djalma teu pĕrtjaja, noe geus pada dilo-
longkeun pikir koe [e] batara ijeu doenya,
soepaja oelah katodjo koe njaängkeuna-
na Indjil kamoeljaän Kristoes, anoe djadi
5 kanjataän Allah. 'Karana kaoela lain
ngoewarkeun diri sorangan; noe dioe-
warkeun teh Jesoes Kristoes, jen djoe-
mĕnĕng Goesti; ari moenggoeh diri ka-
oela mah ngawoela ka maraneh tina
6 sabab Jesoes. 'Karana Allah, [f] noe nim-
balan tjaäng teh ngagĕbjar tina djĕro
poëk teja, nja eta [g] noe geus ngagĕbjar
dina djĕro hate kaoela, pikeun njaäng-
keun koe kanjaho kana kamoeljaän
Allah dina pameunteu Jesoes Kristoes.

*a* p. 3 : 6. *b* p. 2 : 17. *c* p. 6 : 4. *d* p. 2 : 15, 16; 2 Tes. 2 : 10. *e* Joh. 12 : 31; Ep. 2 : 2. *f* 1 Moesa 1 : 3. *g* 2 Petr. 1 : 19.

7 Tatapi kaoela boga radja-brana saki-
toe teh aja dina [a] wadah sipat taneuh,
[b] soepaja kagĕdean kawasa teh ti Allah,
8 lain ti diri kaoela. 'Ari kaoela teh [c] pada
disoesoekĕr dina saniskara lampah, ta-
tapi hanteu kasĕdĕkkeun; pada kasoe-
9 sahan, tatapi hanteu bingoeng; 'pada
dikaniaja, tatapi hanteu dikadjeunkeun;
pada dibeubeutkeun, tatapi hanteu roek-
10 sak; 'salawasna [d] kaoela pada ngoe-
koendang poepoesna Goesti Jesoes dina
djĕro badan kaoela, [e] soepaja hiroepna
Jesoes kitoe keneh kaboekti dina badan
11 kaoela. 'Karana kaoela noe hiroep teh
[f] salawasna pada disĕrahkeun kana maot
tina sabab Jesoes, soepaja hiroepna Je-
soes kitoe keneh kaboekti dina daging
12 kaoela noe keuna paeh. 'Djadi maot anoe
moerba ka diri kaoela, dĕmi hiroep mah
13 moerba ka maraneh. 'Tatapi sapedah
kaoela saroewa boga roh kapĕrtjajaän,
sakoemaha noe geus dioengĕlkeun dina
Kitab kijeu: [g] Koering pĕrtjaja, koe
sabab kitoe koering ngomong; noe ma-
tak kaoela ge pĕrtjaja, koe sabab kitoe
14 kaoela teh ngomong; 'rehna pada nja-
ho, [h] ari noe geus nanghikeun Goesti

Jesoes, tangtoe ngahoedangkeun deui diri
kaoela koe lantaran Jesoes, sarta nga-
djogokeun kaoela barĕng maraneh di
15 pajoeneunana.'Karana [i] eta sakabeh pĕr-
kara teja pangdjadina keur paedah ma-
raneh, soepaja sih-koernija, noe geus li-
wat langkoeng teh, woewoeh tambah
tina lantaran pamoedji-soekoer djalma
loba, pikeun kamoeljaän Allah.

*a* p. 5:1. *b* 1 Kor. 2:5. *c* p. 1:8; 6:4, 5. *d* 1 Kor. 15:31; p. 1:5; 6:9. *e* Pil. 3:21. *f* Roem 8:36; 1 Kor. 4:9. *g* Djab. 116:10. *h* 1 Kor. 6:14. *i* p. 1:6, 11.

16 Koe sabab kitoe, kaoela teh hanteu
djadi leutik hate; sanadjan diri badag
noe kaoela diroeroeksak ge, ari diri
lĕmboet mah dianjarkeun bae oenggal-
17 oenggal poë. 'Karana kasoekĕran ka-
oela [a] noe hampang, sarta ngan saliwat
bae lilana, ngajakeun ka kaoela teh ka-
moeljaän moetoeh pisan koe beurat,
18 sarta nja langgĕng; 'sapedah kaoela [b]
hanteu nilik kana barang noe katendjo,
nilik teh kana barang noe hanteu ka-
tendjo; karana barang noe katendjo teh
teu awet, tatapi ari barang noe teu ka-
tendjo mah langgĕng.

*a* Djab. 30:6; Roem 8:18. *b* Roem 8:24, 25.

## PASAL 5.

Karana kaoela pada njaho, lamoen [a]
ijeu saoeng, pangtjitjingan kaoela di
boemi teh, diroewag, kaoela boga adĕ-
gan ti Allah, nja imah lain beunang
njijeun koe leungeun, istoening langgĕng,
2 ajana di sawarga. 'Karana kaoela dina
saoeng ijeu teh [b] sok roemahoeh, ba-
waning hajang dirangkĕpan koe piima-
3 heun kaoela anoe ti sawarga; 'da tang-
toe kaoela teh pada kasondong make,
4 moal kasondong [c] ditarandjang. 'Karana
kaoela noe aja dina saoeng ijeu teh sok
roemahoeh, koe bawaning beurat rara-
saän; rehna hajang oelah ditjoetjoelan,
kahajang teh dirangkĕpan, soepajana [d]
noe keuna paeh teh leungit kalindih koe
5 hiroep. 'Ari noe geus njadijakeun kaoela
baris pikitoeëun teh, nja Allah, anoe
maparin ongkoh ka kaoela [e] pamandjĕr,
6 tĕgĕsna Roh teja. 'Djadi kaoela teh sa-
lawasna gĕde hate, sarta pada njaho,
jen kaoela, pedah ngaroengroeng dina
djĕro badan, noe matak teu ngaroeng-
7 roeng di Goesti; 'karana kaoela loema-
koe teh [f] kalawan kapĕrtjajaän, lain
8 kalawan nendjo. 'Tatapi kaoela pada
gĕde hate, sarta [g] leuwih soeka ka loe-
war tina badan, ngaroengroeng di Goesti.
9 'Noe matak kaoela teh, boh ngaroeng-
roeng di djĕro, boh ngaroengroeng di
loewar, pada sarĕgĕp pisan, [h] soepaja
10 pikamanaheun koe Goesti. 'Karana [i]
oerang sakabeh mĕngke koedoe pada
boekti di pajoeneun korsi pangadilan
Kristoes, soepaja hidji-hidji djalma nam-
pa noe geus dipigawe koe badan, koema-
ha bae lampahna, boh hade, boh goreng.

*a* Aj. 4:19; 2 Petr. 1:13, 14; p. 4:7. *b* Roem 8:23. *c* Wahj. 16:15. *d* 1 Kor. 15:51, 53. *e* p. 1:22. *f* 1 Kor. 13:12; p. 3:18. *g* Pil. 1:23. *h* Kol. 1:10. *i* Roem 14:10; 1 Kor. 4:5.

11 Koe sabab eta, sapedah kaoela njaho
jen Goesti teh pikasijeuneun, kaoela pada
ngoepah-ngoepah ka djalma sina pĕrtja-
ja; ari Allah langkoeng waspaos ka ka-
oela teh, sarta pangharĕpan kaoela, [a]
boedi-rasa maraneh ge kitoe deui was-
12 pada. 'Karana kaoela [b] lain mihade deui
diri ka maraneh, ĕnjana mah kaoela ka
maraneh mere sabab geusan moedji koe
hal kaoela, soepaja maraneh boga keur
ngadjawab ka djalma noe sok moedji
bangsa lahir, hanteu moedji bangsa ba-
13 tin. 'Karana ari kaoela sasar, nja tina
sabab Allah; ari kaoela bĕnĕr ingĕtan,
14 nja tina sabab maraneh. 'Karana kaoela
teh kabawakeun koe kaäsihan Kristoes;
15 'rehna pamikir kaoela teh kijeu: lamoen
hidji djalma paeh, nalangan ka sakabeh,
eta hoekoemna geus pada paeh kabeh.
Dĕmi andjeunna noe matak poepoes na-
langan ka sakabeh, [c] nja soepaja sakoer
anoe hiroep, ka-hareupna oelah hiroep
pikeun sorangan deui, hiroep teh koedoe
pikeun eta noe geus poepoes sarta di-
tanghikeun keur pimangpaäteun saka-
16 beh. 'Koe sabab kitoe, kaoela ti ajeuna
ka saha oge hanteu njaho sakoemaha
bijasa daging; djeung sanadjan tadina
kaoela ka Kristoes teh njaho sakoemaha
bijasa daging, parandene ajeuna mah
kaoela geus teu njaho kitoe ka andjeun-
17 na. 'Djadi lamoen djalma aja di djĕro
Kristoes, nja eta teh [d] mahloek anjar;
ari [e] noe heubeul teh geus toeloej, tah
18 singsarwa geus djadi anjar. 'Ari eta sa-
niskarana teh ti Allah, [f] noe geus ngara-
pihkeun oerang djeung salira andjeunna
koe lantaran Jesoes Kristoes, sarta ka
kaoela geus maparin [g] kadjĕnĕngan ngoe-
19 warkeun karapihan teja. 'Karana [h] Allah

di djěro Kristoes geus ngarapihkeun
doenja djeung salira andjeunna, ari dosa-
dosana hanteu ditanggoengkeun ka da-
rinja, sarta andjeunna geus neundeunan
pangandika hal karapihan teja ka diri
20 kaoela. 'Djadi kaoela teh piwarangan
ngawakilan Kristoes, sasat Allah nge-
lingan lantaran kaoela; kaoela něda-
něda ngawakilan Kristoes: maraneh geu-
ra sing daek dirapihkeun djeung Allah.
21 'Ari eta, [i] noe teu pisan oeningaeun
di dosa teh, [j] koe Allah geus didaměl
dosa keur pimangpaäteun oerang, [k] soe-
paja oerang djadi kaběněran Allah di
djěro andjeunna. *a* p. 4:2. *b* p. 3:1. *c* Roem 14:8; Gal. 2:20. *d* Gal. 6:15. *e* Wahj. 21:5. *f* Roem 5:10. *g* 1 Tim. 1:12. *h* Roem 3:25; Kol. 1:20; 1 Joh. 2:2. *i* Jěs. 53:9; 1 Petr. 2:22. *j* Roem 8:3; Gal. 3:13. *k* 1 Kor. 1:30.

## PASAL 6.

Ari kaoela, [a] noe ngabantoe kana pa-
damělan, pada ngingětan deui ka ma-
raneh: [b] poma oelah gaplah nja nampa
2 sih-koernija Allah teh! 'Karana ari pa-
ngandikana: [c] Dina mangsa kasoekaän
kami geus ngaboelkeun ka maneh, sarta
dina poë kasalamětan kami geus noe-
loeng ka maneh. [d] Tah, nja ajeuna mang-
sa kasoekaän teh; tah, nja ajeuna poë
3 kasalamětan teh! 'Ari kaoela teh [e] sa-
pěrkara oge teu pisan migawe matak
titadjong djalma, soepaja [f] kadjěněngan
4 oelah katjawad. 'Saestoena mah kaoela
dina saniskara lampah [g] nembongkeun
kahadean sorangan, koemaha bae [h] abdi
Allah, [i] nja dina gěde kasabaran, dina
kasangsaraän, dina kasoesahan, dina ka-
5 roepěkan, 'dina dirangket, dina diberok,
dina karoesoehan, dina migawe, dina
6 njaring, dina poewasa, 'dina kaběrěsihan,
dina kanjaho, dina kasarehan, dina ka-
wělasan, dina Roh Soetji, dina kanjaähan
7 noe taja palsoena, 'dina pangandika ka-
jaktian, dina kawasaning Allah; koe pa-
karang kaběněran di kentja-katoehoe,
8 'koe kahormatan djeung kahinaän, koe
bedja goreng djeung bedja hade; tjara
djalma noe ngagělo, padahal saestoena;
9 'tjara noe teu kanjahoan, padahal ka-
njahoan pisan; tjara [j] noe sakarat, ta-
tapi saěnjana mah kaoela hiroep; tjara
noe dilara-lara, padahal teu dipaehkeun;
10 'tjara noe prihatin, halta boengah saěn-
děng-ěnděng; tjara noe miskin, halta
ngabeungharkeun djalma loba; tjara noe
teu boga naon-naon, padahal boga sa-
niskara. *a* 1 Kor. 3:9. *b* 1 Kor. 15:2; Ibr. 12:15. *c* Jěs. 49:8. *d* Ibr. 3:7, 13. *e* 1 Kor. 10:32. *f* p. 5:18. *g* p. 4:2. *h* 1 Kor. 4:1. *i* p. 11:23—27. *j* p. 4:10, 11.
11 Eh, oerang Korinta! soengoet kaoela
ngangah ka maraneh, ari hate kaoela
12 geus djadi lěga. 'Maraneh hanteu sěsěk
di djěro kaoela, sěsěk soteh di djěro
13 hate maraneh sorangan. 'Soepaja pama-
lěsna nandingan, (kaoela mitjatoer kitoe
teh reh [a] ka anak kaoela,) maraneh ge
sing ngalěgaän hate maraneh!
*a* 1 Kor. 4:14.
14 Oelah rek make [a] sedjen pasangan
djeung djalma noe teu pěrtjaja. Karana
nahaon karah salajeutna kaběněran
djeung kadorakaän? Sarta [b] nahaon sa-
15 toenggalna tjaäng djeung poëk? 'Nahaon
pěkětna Kristoes djeung Bělial? Sarta
nahaon doeoemanana anoe pěrtjaja
16 djeung noe teu pěrtjaja? 'Djeung deui
nahaon saroewana kabah Allah djeung
[c] brahala? Karana maraneh teh nja ka-
bah Allah noe djoeměněng; sakoemaha
noe geus diandikakeun koe Allah kijeu:
[d] Kami bakal linggih sarta ngiděr di
těngaheun eta; ari kami bakal Allah-
17 na, sarta eta bakal oemat kami. 'Koe
sabab kitoe, [e] geura baridjil ti dinja,
bari marisahkeun maneh, timbalan Pa-
ngeran, djeung oelah njarabak kana
naon-naon noe nadjis, tangtoe kami
18 ngangkěn ka maraneh; 'ari [f] kami
teh piramaeun maraneh, sarta maraneh
bakal anak kami lalaki djeung anak
kami awewe, timbalan Pangeran noe
langkoeng kawasa. *a* 5 Moesa 22:10; 1 Kor. 5:9. *b* Ep. 5:11. *c* 1 Kor. 10:7, 14. *d* 3 Moesa 26:11, 12. *e* Jěs. 52:11; Wahj. 18:4. *f* Jěr. 31:33; 32:38.

## PASAL 7.

Koe sabab eta, sapedah oerang boga [a]
pěrdjangdjian kitoe, eh kaäsih ka-
oela! hajoe, oerang pada ngaběrěsihan
diri sorangan tina sakabeh sipat karě-
gědan dina daging sarta dina roh; [b] sing
antek njoetjikeun diri kalawan sijeun
koe Allah. *a* p. 6:17. *b* Ibr. 12:14.
2 Kaoela bere piěnggoneun! Ari kaoela
teh ka djalma hidji ge teu pisan migawe
salah, ka djalma hidji ge teu pisan nga-
roeksak, [a] ti djalma hidji ge teu pisan
3 ngarah hasil. 'Kaoela pangmitjatoer ki-
toe teh lain sědja ngahoekoeman; kapan

tjarek kaoela tadi ge, [b] jen maraneh aja
dina hate kaoela, baris paeh reudjeung,
4 hiroep reudjeung. 'Kaoela [c] rosa pisan
kaloedeungan ka maraneh, kaoela rosa
pisan moedji tina sabab maraneh; ka-
oela pinoeh koe kalipoeran, kaoela ka-
liwat-langkoeng nja boengah dina sa-
kabeh kasoekĕran kaoela.

*a* Lal. 20 : 33; p. 12 : 17. *b* p. 6 : 11—13. *c* p. 3 : 12.

5 Karana mangsa kaoela geus datang
ka [a] Makĕdoni ge, awak kaoela hanteu
aja kamarasanana, nja ngan disoesoekĕr
bae kaoela teh dina saniskara; ari di
loewar aja pĕpĕrang, ari di djĕro mah
6 rarempan. 'Tatapi Allah, noe ngalilipoer
ka noe rĕndah ati, geus ngalilipoer ka
7 kaoela koe datangna Titoes; 'sarta lain
koe datangna woengkoel, malah djeung
koe panglilipoer, anoe geus djadi lantaran
Titoes kalipoeran tina hal maraneh, reh-
na ka kaoela njaritakeun maraneh ha-
jang pisan didatangan koe kaoela, djeung
kahoemarĕgoengan maraneh, sarta ka-
gĕtenan maraneh ka kaoela; noe matak
8 kaoela woewoeh pisan nja boengah. 'Ka-
rana [b] sanadjan kaoela nganalangsakeun
ka maraneh koe soerat teja, kaoela teu
kadoehoeng, sadalah tadina kadoehoeng;
karana katendjo koe kaoela, jen eta soe-
rat teh geus nganalangsakeun ka ma-
9 raneh, nadjan sakeudeung ge. 'Dĕmi ajeu-
na mah kaoela boengah, lain koe sabab
maraneh geus nalangsa, ĕnjana koe sa-
bab maraneh nalangsa mawa kana pĕr-
tobat; karana maraneh nalangsa teh
tĕroes djeung pangĕrsa Allah, soepaja
maraneh dina sapĕrkara ge oelah ka-
10 roegian koe kaoela. 'Karana [c] ari kana-
langsaän anoe tĕroes djeung pangĕrsa
Allah teh ngadjadikeun pĕrtobat anoe
taja pikadoehoengeunana, noengtoen ka-
na kasalamĕtan; tatapi ari kanalangsaän
doenya mah ngadjadikeunana teh paeh.
11 'Geuning eta pĕrkara, jen maraneh na-
langsa tĕroes djeung pangĕrsa Allah teja,
aja sakitoe njijeunna kasarĕgĕpan di
djĕro maraneh! nja mere katĕrangan,
nja teu soedi, nja sijeun, nja hajang pa-
panggih, nja gĕten, nja njiksa; maraneh
dina saniskara geus nandakeun diri ma-
raneh teh bĕrĕsih dina eta pĕrkara.
12 'Djadi kaoela pangnjoeratan teh ka ma-
raneh, lain tina sabab djalma noe nga-
lakonan kasalahan teja, kitoe deui lain
tina sabab djalma noe geus kasorang
koe kasalahan; [d] ari noe dipambrih,
soepaja kagĕtenan maraneh ka kaoela
boekti di maraneh, di pajoeneun Allah.
13 'Kitoe noe matak kaoela pada kalipoe-
ran koe tina kalipoeran maraneh. Sarta
kaoela mingkin angot nja boengah tina
kaboengahan Titoes, pedah manahna
geus kasĕnangkeun koe maraneh saka-
14 beh. 'Karana ari kaoela geus moedji
maraneh ka Titoes teh, sapĕrkara ge
kaoela teu kawirangan; ĕnjana mah, sa-
pĕrti kaoela geus njatoerkeun sakabeh
ka maraneh [e] djeung sajaktina, nja kitoe
deui pamoedji kaoela ka Titoes teh geus
15 kaboekti. 'Sarta beuki tambah tjitĕrĕsna
ka maraneh, ana ras elingeun ka pa-
ngesto maraneh sakabeh, datang ka di-
tarima koe maraneh kalawan sijeun sarta
16 ngagidir. 'Kaoela teh boengah, rehna
kaoela dina saniskara bisa kĕndĕl tina
hal maraneh. *a* p. 1 : 4; 2 : 13. *b* p. 2 : 2—4.

*c* 2 Sam. 12 : 13; Mat. 5 : 4. *d* p. 2 : 9. *e* p. 1 : 17, 18.

## PASAL 8.

Sanggeusing kitoe, eh doeloer-doeloer!
kaoela ka maraneh nganjahokeun sih-
koernija Allah, anoe geus dipasihkeun
2 ka sagala garedja di Makĕdoni; 'jen keur
kataradjang reja-reja tjotjoba kasoekĕ-
ran, [a] eta teh bawaning koe liwat leu-
wih boengahna, nadjan rosa kamalara-
tan ge, gĕde pisan merena, djadi soegih
3 kabalabahanana.'Karana saestoena omo-
ngan kaoela, eta teh merena [b] tina ka-
soekaän sorangan, sakadar kakoewata-
nana, malah-malah ngoengkoelan kakoe-
4 watanana; 'sarta pada nĕnĕda ka ka-
oela bari omat-omatan, moegi ditampa
sidĕkahna sarta [c] ngabantoena toetoe-
5 loeng ka djalma saroetji teja. 'Sarta
lain sapangharĕpan kaoela bae, samalah
pada njanggakeun dirina sakoedjoer ka
Goesti heula, geus kitoe ka kaoela, koe
6 pangĕrsa Allah. 'Noe matak kaoela mĕ-
rĕdih ka [d] Titoes, soepaja, tjara nga-
mimitian bareto teja, sina di maraneh
ge kitoe deui nganggeuskeun eta pĕr-
7 kara sidĕkah. 'Ari maraneh, sapedah [e]
oentjoel dina saniskara, nja dina pĕrtjaja,
dina piwoeroek, dina kanjaho, djeung
dina saroepaning kagĕtolan, kitoe deui
dina kanjaähan maraneh ka diri kaoela:
tjing atoeh, dina ijeu sidĕkah ge masing

8 oentjoel. 'Ari kaoela pangmitjatoer kitoe
teh lain marentah, ĕnjana mah hajang
njoba kaestoeanana kanjaähan maraneh
koe lantaran kagĕtolan anoe sedjen.
9 'Karana maraneh geus pada njaho sih-
koernija Goesti oerang Jesoes Kristoes,
jen andjeunna keur beunghar [f] ngadjadi
miskin baris ngamangpaätan maraneh,
soepaja maraneh teh pada djadi beung-
har koe lantaran kamiskinan Goesti.
10 'Sarta kaoela [g] mere pitoedoeh dina
ijeu pĕrkara; karana eta teh matak hasil
ka maraneh, rehna maraneh geus nga-
mimitian ti taoen ka toekang, lain kana
ngalampahkeunana bae, [h] samalah kana
11 nijat oge maraneh noe ti heula. 'Dĕmi
ajeuna, tjing, geura anggeuskeun nga-
lampahkeunana oge; soepaja, sapĕrti
geus aja soeka hate boga nijat teja,
nja kitoe keneh aja nganggeuskeunana
12 sakadar kaboga maraneh. 'Karana [i] la-
moen geus aja soeka hate mah, djalma
dimanah teh sakadar bogana, lain sa-
13 kadar teu bogana. 'Karana pamalar teh
lain soepaja anoe sedjen enteng, ari
14 maraneh mah ripoeh; 'ngan darapon
papak; dina mangsa ajeuna kaleuwihan
maraneh moedoe njoekoep kakoerangan
itoe, soepaja kaleuwihan itoe kitoe deui
pinjoekoepeun kakoerangan maraneh;
15 sangkan djadi papak; 'sakoemaha noe
geus dioengĕlkeun dina Kitab kijeu: [j] Ari
noe geus moeloeng loba, hanteu leuwih,
anoe saeutik hanteu koerang.

*a* Roem 15:26. *b* Pilem. 14. *c* p. 9:1. *d* p. 7:13. *e* 1 Kor. 1:5. *f* Mat. 8:20. *g* 1 Kor. 7:25. *h* p. 9:2. *i* Sil. 3:27, 28; Loek. 21:3; p. 9:7. *j* 2 Moesa 16:18.

16 Djeung deui soekoer ka Allah, anoe
dina manah Titoes geus maparin ka-
gĕtenan ka maraneh saroewa keneh.
17 'Karana geus njawawikeun ka pamĕrĕdih
kaoela; tatapi tina sabab leuwih gĕ-
tenna, mijang ka maraneh teh soekana
18 sorangan. 'Djeung kaoela geus nitahan
barĕngan Titoes [a] hidji doeloer, anoe di-
poedji dina hal Indjil koe sakabeh ga-
19 redja; 'sarta lain sakitoeëun bae, malah-
malah eta teh beunang milih sakabeh
garedja, pibatoereun kaoela loemakoe
dina ijeu hal sidĕkah, anoe dioeroeskeun
koe kaoela pikeun kamoeljaän salira
Goesti, sarta pikeun nandakeun kasoe-
20 kaän diri kaoela; 'tina sabab kaoela
dek njingkiran, bisi aja noe ngangaranan
ka kaoela tina lantaran ijeu karosaän
21 arta, noe dioeroeskeun koe kaoela; 'ka-
rana kaoela milampahkeun anoe hade
teh lain di pajoeneun Goesti bae, [b] ma-
lah di hareupeun djalma ge pon kitoe
22 keneh. 'Djeung deui kaoela geus nitahan
barĕngan eta teja hidji doeloer kaoela,
noe geus rĕmĕn pisan sarta dina reja
pĕrkara ditjoba koe kaoela, kapanggih
jen gĕten, dĕmi mangsa ajeuna beuki
tambah kagĕtenanana, tina gĕde pa-
23 ngandĕlna ka maraneh. 'Ari moenggoe-
hing Titoes teja, nja batoer kaoela, sarta
pangbantoe dina pagawean kaoela ka
maraneh; ari moenggoehing eta doeloer-
doeloer kaoela teja, nja titahan garedja,
sarta pada djadi kamoeljaän Kristoes.
24 'Manana koedoe pada ngaboektikeun ka
darinja tandaning kanjaähan maraneh,
kitoe deui [c] pamoedji kaoela tina hal
maraneh, di hareupeun sagala garedja.

*a* p. 12:18. *b* Roem 12:17. *c* p. 7:14.

## PASAL 9.

Karana [a] ari pĕrkara toetoeloeng ka
djalma saroetji teja, montong koengsi
koe kaoela ditjatoerkeun ka maraneh
2 dina soerat; 'karana kaoela njaho [b] dina
kasoekaän maraneh, anoe djadi matak
maraneh dipoedji koe kaoela ka oerang
Makĕdoni, jen [c] Ahaja teh geus sadija
ti taoen ka toekang; sarta kagĕtolan
maraneh geus ngĕprok ka djalma loba.
3 'Ari noe matak kaoela nitahan eta doe-
loer-doeloer, sangkan pamoedji kaoela
tina hal maraneh teja oelah kagaplah-
keun dina salĕbah ijeu teh; soepaja ma-
raneh sadija, koemaha pitjatoer kaoela
4 noe tadi; 'karana, saoepama aja oerang
Makĕdoni miloe djeung kaoela, kapang-
gih maraneh teu sadija, bisi kaoela meu-
nang wirang, (teu dek njĕboetkeun ma-
raneh,) da geus aja pamoedji sakitoe
5 tĕtĕgna. 'Koe sabab kitoe, kaoela boga
rasa pĕrloe mĕrĕdih ka eta doeloer-
doeloer arindit ti heula ka maraneh,
sina ngoeroeskeun heula bĕrkah mara-
neh anoe didjangdjikeun bareto, soepaja
sadija, sing sakoemaha bĕrkah, oelah
sapĕrti noe mitjik.

*a* p. 8:4. *b* p. 8:10, 11. *c* p. 1:1.

6 Ari ijeu teh kaoela mitjatoer: [a] Sa-
tijap-tijap noe njĕbarkeun sarta misit,
eta diboewatna tangtoe misit deui;

sabalikna, satijap-tijap noe njĕbarkeun
sarta balabah mah, eta diboewatna tang-
7 toe balabah deui. 'Oenggal-oenggal djal-
ma mere teh sing sakoemaha tjopna
dina hate; [b] oelah djeung ngoeloewoet,
atawa rasa kapaksa; karana Allah asih
ka djalma noe mere djeung soeka hate.
8 'Ari Allah teh langkoeng kawasa nga-
leuwihkeun sakoer sih-koernija ka ma-
raneh; soepaja maraneh salawasna pada
tjoekoep saniskara dina sakabeh naon-
naon, anoe matak maraneh bisa leuwih
9 kana sagala panggawe hade; 'sakoemaha
noe geus dioengĕlkeun dina Kitab kijeu:
[c] Eta geus ngawoerkeun, barangbere ka
noe mariskin; kabĕnĕranana tĕtĕp sala-
10 langgĕngna. 'Dĕmi noe maparin binih
ka noe njĕbarkeun, djeung roti baris
hakaneun, nja eta noe bakal maparin
binih ka maraneh sarta ngarĕkahkeu-
nana, djeung ngadjadikeun boeboewa-
11 han kabĕnĕran maraneh; 'noe matak
maraneh pada soegih dina saniskara, ba-
ris milampah sagala kabalabahan, noe
ngajakeun soekoer ka Allah, koe lanta-
12 ran kaoela. 'Karana eta lampah toetoe-
loeng teh lain noetoepan bae kana
kaboetoeh djalma saroetji, samalah djadi
leuwih pisan koe reja pamoedji-soekoer
13 ka Allah; 'sapedah koe kaestoeanana
toetoeloeng teh eta pada ngamoeljakeun
ka Allah, tina sabab maraneh naloek-
keun pangakoe maraneh kana Indjil
Kristoes, sarta tina kabalabahanana
pangmere maraneh ka eta djeung ka
14 sakabeh; 'kitoe deui koe maugnĕdakeu-
nana ka maraneh, bari pada hajang
papanggih djeung maraneh, tina kalang-
koenganana sih-koernija Allah ka ma-
15 raneh. 'Soekoer ka Allah, tina sabab
pasihan Allah anoe taja tjatoerkeuneu-
nana!

*a* Sil. 11 : 24, 25. *b* 5 Moesa 15 : 10; Roem 12 : 8. *c* Djab. 112 : 9.

## PASAL 10.

Djeung deui kaoela [a] nĕnĕda ka mara-
neh, tina bawaning kasarehan djeung
sih-piwĕlas Kristoes, nja kaoela Paoe-
loes pisan, noe rĕndah ana keur djong-
hok di maraneh, tatapi wani ka maraneh
2 ana keur djaoeh: 'ari panĕda kaoela teh,
moegi kaoela, ana keur djonghok, oelah
koengsi wani kalawan kakĕndĕlan, anoe
sĕdja kaoela dek dipake kawanian ka
djalma sawareh, anoe ngirakeun kaoela
pada loemampah teh [b] noeroet daging.
3 'Karana kaoela, sanadjan loemampah di
djĕro daging ge, pĕrang teh hanteu noe-
4 roet daging; 'karana ari [c] pakarang ka-
oela paragi pĕrang, lain pakarang daging,
istoening matih ti Allah, baris ngaroe-
5 boehkeun benteng-benteng.'Djadi kaoela
teh ngaroeboehkeun pamikir, kitoe deui
sagala dingding, anoe ngadingding kana
kanjaho ka Allah, djeung sakabeh piki-
ran koe kaoela dibojong kana kaänoetan
6 ka Kristoes; 'sarta kaoela geus sadija,
dek njiksa ka sakoer pamoengpang,
dimana pangnoeroet maraneh geus da-
7 tang ka antekna. 'Naha maraneh teh
nilik kana roepa lahir? [d] Lamoen aja
djalma ngangkeuhkeun dirina kagoe-
ngan Kristoes, eta sing mikir deui ti
soranganana nja kijeu, sapĕrti manehna
kagoengan Kristoes, kaoela ge pon kitoe
8 keneh kagoengan Kristoes. 'Karana sa-
nadjan kaoela rada angĕt ti kitoe [e] nja
moedji maneh koe hal [f] kawasa, noe koe
Goesti geus dipaparinkeun ka kaoela
baris ngadĕgkeun maraneh, lain baris
ngaroeboehkeun, kaoela teh moal kawi-
9 wirangan; 'soepaja kaoela oelah sĕmoe
hajang ngareureuwas ka maraneh koe
10 soerat. 'Karana tjek aromongna: ari soe-
ratna teh ĕnja gĕde eusina sarta rarosa;
tatapi [g] ari djonghokna badan mah heng-
ker, sarta omonganana matak ngewa.
11 'Ari djalma noe kitoe teh masing ngi-
ngĕtkeun, sakoemaha kaoela dina omo-
ngan koe soerat, eukeur djaoeh, [h] eta
kaoela keur djonghok nja kitoe sarta
12 saĕnja-ĕnjana. 'Karana kaoela teu wani
ngabilangkeun atawa ngabandingkeun
diri kaoela [i] ka djalma sawareh, noe sok
moedji diri sorangan; dĕmi eta teh, pe-
dah ngoekoerkeun maneh ka dirina,
djeung ngabandingkeun maneh ka sora-
13 ngan, tetela jen teu ngarti.'Tatapi kaoela
mah teu rek moedji maneh liwat ti pa-
watĕsan; nja noeroet pawatĕsan oekoe-
ran, anoe koe Allah geus dipantjenkeun
djadi pawatĕsan kaoela, soepaja kaoela
14 ka maraneh oge nĕpi. 'Karana kaoela
teu ngahontal-hontalkeun maneh, kawas
noe teu nĕpi ka maraneh: [j] mapan ĕng-
geus kaoela datang ka maraneh teh
15 djeung Indjil Kristoes. 'Djadi kaoela
moedji maneh teh hanteu liwat pawa-

tĕsan, teu ngakoe ka pagawean noe
sedjen; tatapi kaoela boga pangharĕpan,
lamoen kapĕrtjajaän maraneh geus nga-
gĕdean, kaoela teh bakal digĕdekeun
liwat saking di maraneh, sakoemaha nĕ-
16 pina kana oekoeran kaoela, 'baris ngoe-
warkeun Indjil madjoe deui ka beh di-
toeëun maraneh; lain baris moedji ma-
neh, ngakoe ka noe anggeus di sadjĕro
17 oekoeran noe sedjen. 'Dĕmi anoe moedji,
[k] eta moedjina teh moedoe tina hal Pa-
18 ngeran. 'Karana [l] lain djalma noe moedji
diri sorangan, nja noe dipoedji koe Pa-
ngeran, anoe bĕnĕr tamah.

*a* p. 5 : 20. *b* p. 1 : 17. *c* p. 6 : 7; Ep. 6 : 13—17. *d* 1 Kor. 14 : 37. *e* p. 11 : 16; 12 : 6. *f* p. 13 : 10. *g* 1 Kor. 2 : 3; p. 11 : 6. *h* p. 13 : 2. *i* p. 5 : 12. *j* 1 Kor. 9 : 2. *k* 1 Kor. 1 : 31. *l* Sil. 27 : 2; 1 Kor. 4 : 5.

## PASAL 11.

Tjing atoeh, maraneh wajahnakeun
[a] kaboeroengan kaoela saeutik! Nja
2 meureun wajahna oge ka kaoela. 'Ka-
rana kaoela goemati ka maraneh kala-
wan goematining Allah; karana kaoela
geus ngareremokeun maraneh [b] ka hidji
lalaki, hajang ngahatoerkeun landjang
3 bĕrĕsih ka Kristoes. 'Tatapi kaoela risi,
[c] sapĕrti Hawa kagĕndam koe oraj teja,
palangsijang tjara kitoe pikir maraneh
geus dilĕlĕbar, njingkir tina [d] kalangsa-
4 ran ka Kristoes. 'Karana saoepama aja
djalma datang, ngoewarkeun Jesoes
sedjen, lain noe geus dioewarkeun koe
kaoela, atawa saoepama maraneh nampa
roh sedjen, lain noe geus katampa koe
maraneh, atawa [e] indjil sedjen, lain noe
geus ditarima koe maraneh, eta koe ma-
5 raneh meureun diwajahnakeun bae. 'Ka-
rana rasa kaoela, [f] naon-naon oge kaoela
hanteu dentjeng ti eta rasoel noe pa-
6 roendjoel teh. 'Sanadjan kaoela [g] dina
ngomong teu binangkit, moenggoehing
dina kanjaho mah moal; ari kaoela dina
sakabeh pĕrkara geus pada kaboekti
7 pisan di lĕbah maraneh. 'Naha kaoela
teh migawe dosa, pedah kaoela ngahan-
dapkeun sorangan soepaja maraneh di-
ka-loehoerkeun, [h] djalan kaoela ka ma-
raneh geus ngoewarkeun Indjil Allah
8 hanteu njokot bajaran? 'Kaoela geus
ngarajahan garedja sedjen, [i] narima ga-
djih, keur baris ngawoela ka maraneh;
djeung mangsa kaoela aja di maraneh,
ana keur kakoerangan, [j] 'kaoela teu
njoesahkeun ka djalma hidji-hidji atjan.
9 'Karana kakoerang kaoela ditjoekoepan
koe doeloer noe daratang ti Makĕdoni
teja; ari dina saniskara kaoela geus ngo-
mah-ngomahan diri, soepaja oelah nga-
beuratkeun ka maraneh, sarta ka hareup
10 ge bakal ngomah-ngomahan diri. 'Saes-
toe-estoena kajaktian Kristoes aja di
djĕro kaoela, [k] eta pamoedji kaoela noe
kitoe teh hamo pikapĕnggĕleun dina
11 wĕwĕngkĕran tanah Ahaja. 'Naon sa-
babna? Naha sabab kaoela teu njaäh ka
maraneh? Allah langkoeng oeninga.
12 'Dĕmi noe dipilampah koe kaoela, eta
masih rek dipilampah keneh, pikeun mĕ-
gat sabab ka djalma noe njijar pisaba-
beun; soepaja eta teh, dina pĕrkara noe
dipake moedji koe maranehna, sing ka-
13 panggih sakoemaha tjara kaoela. 'Ka-
rana noe kitoe teh rasoel palsoe, njĕkĕl
gawe sok ngarinah, pada miroepakeun
14 maneh rasoel Kristoes. 'Ari eta pĕrkara
hanteu matak helok; karana Setan teh
sok miroepakeun maneh malaikat ĕng-
15 gon tjaäng. 'Koe sabab eta, lain pĕrkara
gĕde, moen abdi-abdina ge kitoe deui
miroepakeun maneh sapĕrti abdining
kabĕnĕran. Dĕmi eta teh pitoengtoe-
ngeunana bakal sakoemaha pagawea-
nana.

*a* p. 12 : 6. *b* Joh. 3 : 29; Ep. 5 : 27. *c* 1 Moesa 3 : 1—6. *d* p. 1 : 12. *e* Gal. 1 : 6. *f* p. 12 : 11. *g* p. 10 : 10. *h* 1 Kor. 9 : 12; p. 12 : 13. *i* Pil. 4 : 10, 15. *j* 1 Tes. 2 : 9; 2 Tes. 3 : 8. *k* 1 Kor. 9 : 15.

16 Kaoela mitjatoer deui: oelah aja djal-
ma nganjanaän [a] boeroeng ka kaoela;
tatapi ari teu kitoe, kaoela akoe koe
maraneh tjara ka noe boeroeng bae, soe-
paja kaoela meunang moedji maneh sa-
17 eutik-eutikeun. 'Ijeu teh noe ditjatoer-
keun koe kaoela, lain ditjatoerkeun tina
aja pangĕrsa Goesti, nja saibarat lampah
boeroeng bae, moenggoeh dina ijeu pa-
18 moedji sakitoe tĕtĕgna. 'Sapedah reja
djalma moedji maneh [b] sakoemaha bi-
jasa daging, noe matak kaoela ge rek
19 moedji maneh. 'Karana maraneh teh
soeka wajahna [c] ka djalma boeroeng,
20 reh maraneh mah pintĕr. 'Karana ma-
raneh ngawajahnakeun maneh bae, la-
moen aja noe ngoemawoelakeun mara-
neh, lamoen aja noe ngahakan maraneh,
lamoen aja noe meunangkeun maraneh,
lamoen aja noe ngaloehoerkeun sora-
ngan, lamoen aja noe nampiling ka ma-
21 raneh. 'Kaoela mitjatoer pikawirangeun,

ari kaoela mah bareto [d] hengker. Tatapi
noe dipake kawanian koe noe sedjen,
(kaoela ngomong saibarat lampah boe-
roeng) eta koe kaoela ge dipake kawa-
22 nian. 'Naha ari eta teh oerang Ibrani?
[e] kaoela ge nja kitoe. Naha ari eta teh
oerang Israil? kaoela ge nja kitoe. Naha
ari eta teh toeroenan Ibrahim? kaoela
23 ge nja kitoe. 'Naha ari eta teh abdi
Kristoes? (kaoela ngomong tjara noe
boeroeng) [f] kaoela mah komo: ari ka-
oela dina baranggawe leuwih, dina di-
rangket poendjoel, dina diberok leuwih,
24 dina baja-pati minděng pisan. 'Koe
oerang Jahoedi kaoela geus lima kali
dirangket, [g] sakalina opat poeloeh koe-
25 rang hidji. 'Tiloe kali kaoela [h] digitik
koe hoë; [i] sakali kaoela diběntoeran koe
batoe; tiloe kali kaoela kalěboeh, di la-
oet kaoela sapoë-sapeuting aja di djě-
26 rona. 'Keur di pangnjabaän rěměn pisan
kaoela manggih baja hal tjai-tjai, baja
hal begal, baja ti noe sabangsa djeung
kaoela, baja ti oerang kapir, baja di
djěro nagara, baja di těgal lěga, baja di
laoet, baja tina tjampoer djeung [j] doe-
27 loer palsoe; 'dina [k] baranggawe sarta
rariwoed, dina njaring minděng pisan,
dina langlajeuseun sarta halabhab, dina
poewasa rěměn pisan, dina tiris sarta boe-
28 roendoel. 'Kadjaba pěrkara lijan ti dinja,
kaoela saban-saban poë kaämbrěgan,
29 nja ngoeroes ka sakabeh garedja. 'Saha
noe hengker, [l] děmi kaoela teu miloe
hengker? Saha noe titadjong, děmi ka-
30 oela teu ngěntab? 'Ari koedoe mah moe-
dji maneh, kaoela rek moedji maneh
31 [m] tina hal kahengkeran kaoela. 'Allah,
[n] Rama Goesti oerang Jesoes Kristoes,
anoe koedoe dipoedji salalanggěngna,
langkoeng oeninga [o] jen kaoela teu bo-
32 hong. 'Ari di Damsik, wakil radja Aretas
ngadjaga nagara oerang Damsik, haja-
33 ngeun nangkěp kaoela; 'děmi kaoela
[p] tina djandela dioeloer dina karandjang,
bidjil ka loewareun koeta, djadi ngědjat
ti leungeunna.

*a* p. 12 : 6. *b* p. 1 : 17. *c* 1 Kor. 4 : 10. *d* p. 10 : 10. *e* Lal. 22 : 3; Pil. 3 : 5. *f* 1 Kor. 15 : 10. *g* 5 Moesa 25 : 3. *h* Lal. 16 : 22. *i* Lal. 14 : 19. *j* Gal. 2 : 4. *k* p. 6 : 4, 5. *l* 1 Kor. 9 : 22. *m* p. 12 : 5. *n* p. 1 : 3. *o* Roem 9 : 1; Gal. 1 : 20. *p* Lal. 9 : 25.

## PASAL 12.

Ari moedji teh satěměnna teu mang-
paät ka kaoela; karana kaoela rek
njaritakeun tetendjoan djeung wahjoe ti
2 Goesti. 'Kaoela njaho hidji djalma oemat
Kristoes, geus meunang opat wělas ta-
oen ajeuna, (doeka di djěro badan, doeka
di loewareun badan; [a] Allah langkoeng
oeninga,) [b] eta djalma ditjandak ka [c]
3 langit katiloe. 'Djeung deui kaoela njaho
djalma kitoe teh, (doeka di djěro badan,
doeka di loewareun badan; Allah lang-
4 koeng oeninga,) 'eta ditjandak ka djěro
[d] Pirdoes, ngadenge pilahir noe teu beu-
nang dipitjatoer, noe teu widi diomong-
5 keun koe djalma. 'Kaoela nja rek moedji
teh koe hal djalma noe kitoe; děmi ka-
oela moal rek moedji koe hal diri so-
rangan, ngan [e] tina sagala kahengkeran
6 kaoela. 'Karana [f] saoepama kaoela aja
karěp moedji maneh ge, moal ěnja ka-
oela boeroeng; karana kaoela tangtoe
njaritakeun noe sajakti; tatapi kaoela
njěgah, soepaja oelah aja djalma ngi-
rakeun kaoela teh leuwih ti batan noe
katendjo ka kaoela, atawa noe kadenge
7 ti kaoela. 'Sarta soepaja kaoela oelah
ngagoengkeun maneh tina kapoendjoe-
lan wahjoe teja, noe matak kaoela geus
diajaän tjoetjoek dina daging, nja eta
hidji malaikat [g] Setan, poerah noem-
boekan ka kaoela, soepaja kaoela oelah
8 ngagoengkeun maneh. 'Koe hal kitoe
teh kaoela geus něněda ka Goesti [h] meu-
nang tiloe kali, moegi eta sina njingkir
9 ti kaoela; 'ari lahiranana ka kaoela:
Maneh teh tjoekoep koe sih-koernija ka-
mi; karana kawasa kami dilaksanakeu-
nana dina kahengkeran. Koe sabab kitoe,
kaoela anggoer rek moedji maneh teh
tina sagala kahengkeran kaoela, soepaja
kawasaning Kristoes ngěnggon di diri
10 kaoela. 'Kitoe noe matak kaoela soeka
kana kahengkeran, kana paneungteui-
nganan, kana kasoesahan, kana panga-
nijaja, kana karoepěkan, tina sabab Kris-
toes; karana satijap-tijap kaoela hengker,
dina waktoe eta kaoela teh běda.

*a* p. 11 : 11. *b* Lal. 22 : 17. *c* Ep. 4 : 10. *d* Loek. 23 : 43. *e* p. 11 : 30. *f* p. 10 : 8. *g* Aj. 2 : 7. *h* Mat. 26 : 44.

11 Kaoela geus djadi [a] boeroeng bawa-
ning tina moedji; nja kapaksa koe ma-
raneh. Karanaběněrna mah kaoela di-
poedji koe maraneh, sabab kaoela [b] naon-
naon oge hanteu dentjeng ti eta rasoel
noe paroendjoel teh, [c] nadjan kaoela
12 teu djadi koema-koemaha. 'Ari [d] tjitjiren

rasoel geus diboektikeun di lĕbah ma-
raneh kalawan sagala kamantĕpan, [e] nja
koe tanda, djeung moedjidjat, sarta ka-
13 matihan. 'Tjing, dina hal naon maraneh
nja dentjeng ti garedja sedjen, [f] kadjaba
kaoela hanteu njoesahkeun ka maraneh?
Hampoera koe maraneh kaloeloepoetan
kaoela noe kitoe teh! *a* p. 11 : 1, 16.

*b* p. 11 : 5. *c* 1 Kor. 3 : 5, 7. *d* 1 Kor. 9 : 2. *e* Roem 15 : 19. *f* 1 Kor. 9 : 12, 18.

14 Masing njaho, kaoela geus sadija, sĕdja
ngadatangan ka maraneh [a] niloe-kalian;
sarta kaoela moal njoesahkeun ka ma-
raneh, karana kaoela [b] lain mandang
banda maraneh, mandang teh diri ma-
raneh. Karana lain anak noe koedoe
ngoempoelkeun arta pikeun kolotna,
bĕnĕrna kolot ngoempoelkeun arta pi-
15 keun anakna. 'Ari kaoela soeka pisan
ka loewar balandja ti sorangan, djeung
[c] ngabalandjakeun diri kaoela koe sabab
njawa maraneh; sanadjan kaoela, ming-
kin rosa njaäh ge ka maraneh, mingkin
16 saeutik dipikanjaäh. 'Ĕnja oge kitoe,
kaoela teh teu ngabeuratkeun ka ma-
raneh; tatapi kaoela, sapedah pĕlit, geus
meunangkeun maraneh djalan mĕtakeun
17 akal. 'Naha kaoela [d] ngarah hasil ti
maraneh, lantaran djalma noe dititah
18 koe kaoela ka maraneh teh? 'Kaoela
geus mĕrĕdih ka [e] Titoes, sarta nitahan
doeloer teja barĕnganana. Naha ari Ti-
toes teh ngarah hasil ti maraneh? Na
kaoela loemampah teh lain pada [f] toeng-
gal saroh? lain toenggal satapak?

*a* p. 13 : 1. *b* Lal. 20 : 33. *c* Pil. 2 : 17; 1 Tes. 2 : 8. *d* p. 7 : 2. *e* p. 8 : 16—18. *f* Pil. 1 : 27; 1 Petr. 2 : 21.

19 Naha maraneh boga deui pangira,
[a] kaoela teh ngabĕbĕnĕr diri sorangan
ka maraneh? Kaoela mitjatoer teh pa-
joeneun Allah, di djĕro Kristoes; ari eta
sakabeh teh, eh kaäsih kaoela! baris
20 ngadĕgkeun pĕrtjaja maraneh. 'Karana
kaoela inggis, dimana kaoela datang,
maraneh palangsijang hanteu kapanggih
koe kaoela sakoemaha noe djadi kaha-
jang kaoela, kitoe deui kaoela kapang-
gih koe maraneh sakoemaha noe lain
kahajang maraneh; bok bisi aja getreng,
dĕngki, ambĕk, paseja, ngoepat, istori,
21 agoel, roesoeh; 'palangsijang kaoela, di-
mana datang, dihandapkeun deui di ma-
raneh koe Allah kaoela, sarta kaoela
kaprihatinan tina sabab reja djalma noe
migawe dosa bareto, djeung hanteu to-
bat tina kokotoran, djeung djinah, djeung
kalatjoeran, anoe geus dilampahkeun.

*a* p. 3 : 1.

## PASAL 13.

Ijeu teh [a] katiloe-kalina kaoela ngada-
tangan ka maraneh. [b] Tina omongan
saksi doewa atawa tiloe sakabehna pĕr-
2 kara djadi poegoehna. 'Kaoela geus nja-
toerkeun ti heula, sarta njatoerkeun ti
heula kadoewa-kalina, kawas keur djong-
hok, djeung ijeu njoeratan ajeuna, keur
djaoeh, ka sakoer [c] noe pada migawe
dosa bareto, sarta ka sakabeh salijan
ti eta, samangsa kaoela datang deui,
3 moal nimbang ka darinja; 'sapedah ma-
raneh hajang meunang tanda, jen Kris-
toes anoe ngalahir di djĕro kaoela; ari
andjeunna teh teu pisan apĕs ka mara-
neh, saĕnjana kawasa di lĕbah maraneh.
4 'Karana andjeunna digantoeng soteh
dina kai-dipalang, tina bawaning apĕs;
dĕmi ajeuna panghiroepna koe kawasa-
ning Allah. Karana ari kaoela ge arapĕs
di djĕro Kristoes, tatapi bakal pada hi-
roep reudjeung andjeunna koe kawasa-
5 ning Allah, baris ka maraneh. 'Maraneh
geura [d] pada ngadjadjal diri sorangan,
aja dina kapĕrtjajaän hanteuna; sing
njasar diri sorangan. Naha maraneh teu
njaho di diri sorangan, jen Jesoes Kris-
toes teh [e] aja di djĕro maraneh? Ka-
6 djaba lamoen maraneh pitjeuneun. 'Ari
pangharĕpan kaoela, maraneh pada nga-
harti, jen kaoela teh lain pitjeuneun.
7 'Sarta panĕda kaoela ka Allah, maraneh
oelah migawe kagorengan; lain pisan
soepaja kaoela kapanggih saestoe, ĕnja-
na teh soepaja maraneh migawe kaha-
dean, ari kaoela mah kadjeun sapĕrti
8 pitjeuneun oge. 'Karana kaoela teu ka-
doega kitoe-kijeu ngalawan kana kajak-
tian, kadoega soteh ngadjeudjeuhkeun
9 kajaktian. 'Karana kaoela teh pada boe-
ngah lamoen kaoela apĕs, dĕmi mara-
neh mah bĕdas. Sarta kaoela aja deui
panĕda, moegi-moegi maraneh sing da-
10 tang ka sampoerna. 'Koe sabab eta, noe
matak kaoela njoeratan kitoe ka ma-
raneh eukeur djaoeh, [f] soepaja kaoela,
dimana djonghok, oelah koengsi nga-
bĕngisan, [g] noeroet sakoemaha kawasa
noe koe Goesti geus dipaparinkeun ka

kaoela baris ngadĕgkeun, lain baris nga-
roeboehkeun. *a* p. 12 : 14. *b* 5 Moesa 19 : 15.
*c* p. 12 : 21. *d* 1 Kor. 11 : 28. *e* Roem 8 : 9, 10.
*f* p. 1 : 23; 2 : 3. *g* p. 10 : 8.

11 Djeungna deui, eh doeloer-doeloer!
[a] sing pada boengah, [b] sing pada djadi
sampoerna, sing pada sĕnang, [c] sing pada
samijoek, sing pada rapih; ari kitoe mah,
[d] Allah sagala kaäsihan sarta karoen-
toetan teh tangtoe njarĕngan ka mara-
12 neh. 'Maraneh [e] moedoe silih-bere salam
make tjijoem soetji. Sadajana djalma
saroetji ngirim salam ka maraneh.
*a* p. 1 : 24. *b* Mat. 5 : 48. *c* 1 Kor. 1 : 10. *d* Roem
15 : 33. *e* 1 Kor. 16 : 20.

13 Ari [a] sih-koernija Goesti Jesoes Kris-
toes, djeung [b] kaäsihan Allah, sarta [c]
katoenggalan Roh Soetji, moegi-moegi
njarĕngan ka maraneh sadaja. Amin.
*a* Gal. 6 : 18. *b* Roem 5 : 5. *c* Pil. 2 : 1.

---

# SĔRAT TI RASOEL PAOELOES
## KA OERANG GALATA.

---

### PASAL 1.

Sĕrat kaoela Paoeloes, rasoel, [a] lain ti
manoesa, lain koe manoesa, estoena
koe Jesoes Kristoes sarta Allah Rama,
[b] noe geus nanghikeun Jesoes ti noe
2 maraot; 'reudjeung ti sadaja [c] doeloer-
doeloer noe babarĕngan djeung kaoela;
doematĕng sakabeh garedja di tanah
3 Galata: 'moegi-moegi [d] maraneh pada
dipaparin sih-koernija reudjeung kasĕ-
nangan ti Allah Rama, sarta ti Goesti
4 oerang Jesoes Kristoes, 'noe [e] geus njĕ-
rahkeun salirana koe andjeun, tina sa-
bab dosa oerang, soepaja ngaleupaskeun
oerang [f] ti ijeu doenya ajeuna noe go-
reng, toemoet sakoemaha pangĕrsa Al-
5 lah, Rama oerang, 'anoe [g] koedoe dibak-
tian kamoeljaän langgĕng salalawasna.
Amin. *a* p. 1 : 12. *b* Roem 6 : 4. *c* Pil. 4 : 21.
*d* Roem 1 : 7; 1 Kor. 1 : 3; Ep. 1 : 3. *e* p. 2 : 20.
*f* Joh. 15 : 19; 1 Joh. 5 : 19. *g* 2 Tim. 4 : 18.

6 Kaoela heran pisan, pedah maraneh
sakitoe gantjang datang ka pisah ti [a]
eta noe geus njaoer diri maraneh kana
sih-koernija Kristoes, pindah ka [b] indjil
7 sedjen; 'halta ari Indjil mah [c] taja deui;
tatapi aja sawareh djalma [d] noe nga-
bingbangkeun ka maraneh, pakarĕpa-
nana ngabalikkeun oengĕlan Indjil Kris-
8 toes. 'Tatapi sanadjan diri kaoela ge,
atawa malaikat ti sawarga, ngoewar-
keun indjil ka maraneh, geseh ti noe
koe kaoela dioewarkeun ka maraneh
9 teja, [e] eta teh sing disapa! 'Sakoemaha
tjatoer kaoela bareto, nja kitoe kaoela
ajeuna mitjatoer deui: lamoen aja djal-
ma ngoewarkeun indjil ka maraneh, [f]
geseh ti noe katampa koe maraneh teja,
10 eta teh sing disapa! 'Karana ajeuna koe-
maha kaoela teh, [g] naha mambrih pa-
noedjoe manoesa, atawa Allah? Atawa
naha kaoela teh ngarah dipikarĕsĕp koe
manoesa? Oepama kaoela masih ngarah
dipikarĕsĕp koe manoesa mah, kaoela
tangtoe lain [h] abdi Kristoes. *a* p. 5 : 8.
*b* 2 Kor. 11 : 4. *c* Lal. 4 : 12. *d* Lal. 15 : 24. *e* 1 Kor.
16 : 22. *f* 1 Kor. 15 : 1, 2. *g* 1 Tes. 2 : 4. *h* Roem
1 : 1; Pil. 1 : 1.

11 Dĕmi kaoela mere njaho ka maraneh,
eh doeloer-doeloer! [a] moenggoeh Indjil,
noe dioewarkeun koe kaoela teh, lain
12 piwoeroek manoesa. 'Karana lĕbah ka-
oela ge nampa teh lain ti manoesa, lain
beunang goegoeroe ti manoesa, [b] saes-
toena ti lantaran wahjoening Jesoes
13 Kristoes. 'Karana maraneh geus nga-
denge [c] hal lakoe-lampah kaoela bareto,
keur basa noeroet keneh agama Jahoedi,
jen kaoela kaliwat bangĕt nja nganijaja
ka garedja Allah, reudjeung diroeksak.
14 'Sarta kaoela [d] dina ngestoekeun agama
Jahoedi teh ngoengkoelan ka noe reja
bangsa kaoela noe saoemoer; leuwih
pisan kaoela nja sarĕgĕp ngoeroeskeun
15 pikoekoeh karoehoen kaoela. 'Tatapi
dina mangsa aja pangĕrsa Allah, [e] noe
ngamoehoengkeun kaoela ti waktoe di-
kandoeng, sarta geus njaoer kaoela koe
16 sih-koernijana, 'nja pangĕrsana teh [f]

ngebrehkeun Poetra ka djěro hate ka-
oela, soepaja koe kaoela dioewarkeun
[g] ka lěbah oerang kapir, lantaran nga-
woeroekkeun Indjil: kaoela teh sapada-
harita teu make rěrěmpoegan reudjeung
17 daging sarta gětih; 'djeung hanteu indit
ka Jěroesalem, teu nejang ka noe pada
djadi rasoel saheulaeun kaoela; indit
teh ka tanah Arab, geus kitoe moe-
lang deui ka Damsik.

*a* 1 Kor. 15 : 1. *b* Lal. 26 : 16. *c* Lal. 26 : 4; 1 Tim. 1 : 13. *d* Lal. 22 : 3. *e* Jěr. 1 : 5; Roem 1 : 1. *f* Mat. 16 : 17. *g* Lal. 9 : 15; 26 : 17.

18 Tidinja, geus meunang tiloe taoen,
kaoela indit ka Jěroesalem, hajang nga-
wawoehan ka Petroes; ari ngandjrěk
teh di Petroes meunang lima wělas poë.
19 'Sarta kaoela hanteu nendjo deui ra-
soel noe sedjen, ngan kadjaba [a] Jako-
20 boes, saderek Goesti. 'Ari ijeu pěrkara,
noe ditoelis koe kaoela dina soerat ka
maraneh teh, Allah mah langkoeng oe-
ninga, [b] jen kaoela hanteu bohong.
21 'Sanggeus kitoe kaoela indit ka wě-
wěngkěran tanah Sam djeung Kilikia.
22 'Sarta sakabeh garedja Kristoes noe di
tanah Joedea teu njarahoëun di roepa
23 kaoela; 'ngan geus pada ngadenge bedja,
[c] jen djalma noe tadina nganijaja ka
oerang teja, mangsa ajeuna mah nga-
woeroekkeun kapěrtjajaän, anoe tadina
24 diroeksak; 'sarta pada ngamoeljakeun
ka Allah tina sabab kaoela.

*a* Mat. 13 : 55. *b* Roem 9 : 1. *c* Lal. 9 : 21.

## PASAL 2.

Sanggeus kitoe, kaheuleutan opat wě-
las taoen, [a] kaoela indit deui ka Jě-
roesalem barěng djeung Barnabas, sarta
2 mawa [b] Titoes. 'Pangindit teh kaoela
koe wahjoe; seug ka eta mopojankeun
Indjil, anoe dioewarkeun koe kaoela di
lěbah oerang kapir; djeung ari ka noe
pada kaädjen mah ditěrangkeun deui,
soepaja kaoela loemampah teh noe ka
hareup sarta ka toekang oelah gaplah.
3 'Dalah Titoes oge, anoe reureudjeungan
djeung kaoela, [c] nadjan eta teh oerang
4 Joenani, teu dipaksa disoenatan. 'Pang-
kitoe teh koe pedah [d] doeloer paralsoe,
noe geus pada aboes djalan njoeloesoep,
geus pada njoesoepkeun maneh rěrěn-
tjěpan, karěpna ngintip-ngintip [e] kaměr-
dikaän oerang, boga oerang di djěro
Kristoes Jesoes, pangarahna teh ngoe-
5 mawoelakeun oerang. 'Eta teh koe ka-
oela teu pisan dipangoendoerkeun, sa-
djam oge hanteu taloek; soepaja ka-
jaktian Indjil teh pitětěpeun di maraneh.
6 'Ari moenggoeh [f] noe pada diadjenan
teja, kitoe-kijeuna mangsa tadi kaoela
mah kadjeun teuing; [g] Allah mah teu
pilih-kasih; da koe noe kaädjen teh ka-
oela teu pisan diwoewoehan naon-naon.
7 'Sabalikna ti kitoe, mangsa eta teh na-
ringali, jen kaoela geus digadoehan In-
djil bakoe ka noe koeloep, sapěrti Pe-
troes geus digadoehan Indjil bakoe ka
8 noe disoenatan; '(karana noe ngaboekti-
keun kawasana ka Petroes baris kara-
soelan ka djalma noe disoenatan, [h] nja
eta keneh noe ngaboektikeun kawasana
9 ka kaoela baris ka oerang kapir) 'sarta
mangsa pada waspaoseun kana [i] sih-
koernija, noe dipaparinkeun ka kaoela,
geus kitoe Jakoboes, Kepas djeung Jo-
hannes, anoe pada disarěboet [j] tihang,
[k] sor pada njodorkeun panangan těngěn
ka kaoela djeung Barnabas, tandaning
satoenggal, soepaja kaoela djeung Bar-
nabas laleumpang ka oerang kapir, ari
arandjeunna mah ka noe disoenatan;
10 'ngan kahojongna kaoela moedoe pada
ingět [l] ka noe mariskin; nja eta noe
geus diëstoekeun koe kaoela sarta sa-
rěgěp.

*a* Lal. 15 : 2. *b* 2 Kor. 8 : 23. *c* Lal. 16 : 3; 1 Kor. 9 : 21. *d* Lal. 15 : 24; 2 Kor. 11 : 26. *e* p. 5 : 1. *f* p. 1 : 17. *g* Roem 2 : 11. *h* Roem 15 : 18. *i* Ep. 3 : 8. *j* Wahj. 3 : 12. *k* 2 Radj. 10 : 15. *l* Lal. 11 : 29, 30; 12 : 25; 24 : 17; 1 Kor. 16 : 1.

11 Ari mangsana Petroes soemping ka
Antioki, dilawan koe kaoela padoe-ha-
12 reupan, pedah aja tjawadeunana. 'Ka-
rana samemeh daratang djalma ti Ja-
koboes, Petroes teh ngarijoeng dahar
djeung oerang kapir; děmi mangsa geus
daratang eta, seug njingkah misahkeun
andjeun, bawaning sijeuneun koe djalma
13 disoenat. 'Djeung oerang Jahoedi anoe
sedjen pada miloe poera-poera; wani
Barnabas oge kabawakeun koe kapoera-
14 poeraänana. 'Tatapi barangna katendjo
koe kaoela, jen eta teh teu běněr lam-
pahna, teu těroes djeung kajaktian In-
djil, seug kaoela mihatoer ka Petroes,
[a] kasaksian koe sakabeh: Lamoen an-
djeun, [b] anoe djadi oerang Jahoedi, la-
lampahan teh tjara tata oerang kapir,
lain tjara tata Jahoedi, koe naon mana

maksa ka oerang kapir lalampahan tjara
15 tata Jahoedi? 'Ari oerang mah toeroenan
Jahoedi, lain djalma dosa kaäsoep oe-
16 rang kapir; 'tatapi sarehna oerang pada
njaho, [c] djalma didamělna běněr teh
lain lantaran gawe toret, ngan koe lan-
taran kapěrtjajaän ka Jesoes Kristoes
bae, noe matak oerang ge pěrtjaja ka
Kristoes Jesoes, soepaja oerang didaměl
běněr teh lantaran kapěrtjajaän ka Kris-
toes, sarta lain lantaran gawe toret;
sababna [d] koe gawe toret mah daging
teh moal aja noe bakal didaměl běněr.
17 'Tatapi saoepama oerang, noe mikarěp
didaměl běněr koe lantaran Kristoes
teja, kapanggih sorangan ge djalma dosa:
eta, moen kitoe mah, naha Kristoes teh
kawoelaning dosa? Eta mah sageuj teu-
18 ing! 'Karana lamoen kaoela ngahoe-
dangkeun deui, anoe geus dirakrak koe
kaoela, eta kaoela ari kitoe mah nan-
19 dakeun maneh djalma ngarěmpak. 'Ka-
rana kaoela [e] koe hoekoem geus paeh
ti hoekoem teh, soepaja kaoela hiroep
20 bade ka Allah. 'Kaoela [f] geus digan-
toeng dina kai-dipalang barěng djeung
Kristoes, děmi kaoela hiroep; tatapi
geus lain diri kaoela, [g] nja Kristoes
anoe hiroep di djěro kaoela; [h] ari hi-
roep kaoela ajeuna di djěro daging, nja
eta kaoela hiroep teh koe kapěrtjajaän
ka Poetra Allah, [i] anoe miasih ka ka-
oela, sarta geus njěrahkeun andjeun keur
21 pimangpaäteun kaoela. 'Kaoela teu njoe-
mahkeun kana sih-koernija Allah; [j] ka-
rana oepama kaběněran teh datangna
koe toret mah, Kristoes teh poepoesna
taja gawena.

*a* 1 Tim. 5:20. *b* Lal. 10:28. *c* Lal. 15:10, 11; p. 3:11; Ep. 2:8. *d* Roem 3:20, 28. *e* Roem 3:27, 31; 7:4. *f* p. 6:14; Pil. 3:10. *g* 2 Kor. 13:5; Kol. 3:11. *h* 2 Kor. 5:15, 17; 1 Petr. 4:2. *i* Ep. 5:2. *j*. p. 5:4; Ibr. 7:11, 19.

## PASAL 3.

Eh, [a] oerang Galata barodo! saha noe
něrapkeun panggěndam ka maraneh,
soepaja oelah [b] noeroet kana kajaktian,
sanadjan maraneh bareto [c] geus diande-
andean Jesoes Kristoes di hareupeun
panon maraneh, sasat digantoeng dina
2 kai-dipalang di těngah maraneh? 'Ka-
oela hajang dibere njaho koe maraneh
ngan pěrkara ijeu bae: maraneh pang-
nampa Roh teh naha tina gawe toret,
atawa tina [d] pangoewaran kapěrtjajaän?
3 'Koetan sakitoe kabodoan maraneh teh?
[e] Ari maraneh ngamimitian teh kala-
wan Roh; naha ajeuna dek ditjatjap-
4 keun kalawan daging? 'Karah maraneh
sakitoe reja noe geus kasorang teh,
tjoemah-tjoemah? Kitoe soteh lamoen
5 satjoemaheun bae! 'Djeung ari noe ma-
sihkeun Roh ka maraneh, sarta [f] nga-
daměl kamatihan di maraneh, eta teh
koemaha, tina gawe toret, atawa tina
6 pangoewaran kapěrtjajaän? 'Sapěrti [g]
Ibrahim geuning pěrtjaja ka Allah, ari
eta koe Allah diëtangkeun djadi ka-
7 běněranana. 'Koe sabab eta, maraneh
sing ngaharti, jen sakoer anoe pěrtjaja,
8 [h] nja eta poetra Ibrahim. 'Ari Kitab,
doemeh awas ti tatadi, jen Allah bakal
ngadaměl běněr ka oerang kapir lan-
taran tina pěrtjaja, geus ti heula nga-
wartakeun Indjil ka Ibrahim, kijeu: [i] Di
djěro maneh sakabehna bangsa bakal
9 pada kaběrkahan. 'Djadi sakoer noe pěr-
tjaja teh pada kaběrkahan barěng djeung
10 Ibrahim noe pěrtjaja teja. 'Karana sa-
kabehna djalma noe hajang koe gawe
toret mah, eta teh di bawah panjapa;
karana dina Kitab geus dioengělkeun
kijeu: [j] Keuna panjapa oenggal-oenggal
djalma, noe hanteu tětěp dina saniskara
noe kasěboetkeun dina kitab toret, sarta
11 teu ngalampahkeun. 'Ari hal pěrkara
[k] djalma taja noe didaměl běněr di pa-
joeneun Allah koe toret mah, eta geus
tetela pisan; karana [l] djalma noe běněr
pihiroepeunana teh koe kapěrtjajaän.
12 'Tatapi ari toret teja lain ti kapěrtja-
jaän; ěnjana mah kijeu: [m] Tijap-tijap
manoesa, ngalampahkeun eta teh, tang-
13 toe hiroep koe eta. 'Kristoes teh [n] geus
něboes oerang ti panjapa toret; geus
keuna panjapa ngagantian oerang; ka-
rana dina Kitab geus dioengělkeun ki-
jeu: [o] Oenggal-oenggal djalma noe di-
gantoeng dina kai teh, dikeunaän pa-
14 njapa. 'Nja eta soepaja běrkah Ibrahim
teja toeměrap ka oerang kapir, di djěro
Kristoes Jesoes, sarta soepaja oerang
pada nampa pěrdjangdjian Roh, koe lan-
taran kapěrtjajaän.

*a* Loek. 24:25. *b* Roem 2:8. *c* 1 Kor. 2:2. *d* Roem 10:8. *e* p. 4:9. *f* 2 Kor. 12:12. *g* 1 Moesa 15:6; Roem 4:3. *h* Roem 4:11. *i* 1 Moesa 12:3. *j* 5 Moesa 27:26. *k* p. 2:16. *l* Hab. 2:4; Roem 1:17. *m* 3 Moesa 18:5; Roem 10:5. *n* Roem 8:3. *o* 5 Moesa 21:23.

15 Eh, doeloer-doeloer! kaoela rek mitja-
toer [a] sakoemaha bijasa djalma bae.
Nadjan ka [b] pangwasijat djalma, noe
geus beunang moegoehkeun, moal aja
noe ngaleungitkeun atawa ngawoewoe-
16 han. 'Děmi pěrdjangdjian teh geus di-
paparinkeun ka Ibrahim sarta ka toe-
roenanana. Pangandikana teh lain kijeu:
Sarta ka toeroenan-toeroenan maneh,
saperti toedjoel ka reja-reja; ěnjana mah
sakoemaha ka hidji, kijeu: Sarta ka toe-
17 roenan maneh; těgěsna ka Kristoes. 'Ki-
jeu tjatoer kaoela teh: Ari [c] pangwa-
sijat, anoe koe Allah dijaktoskeun tadina
ka Kristoes teja, eta teh koe toret, anoe
datang [d] opat ratoes tiloe poeloeh taoen
sapandeurieun eta, hamo diapěskeun,
matak djadi ngaleungitkeun pěrdjang-
18 djian teja. 'Karana warisan teh, [e] oe-
pama datangna ti toret mah, geus tang-
toe hanteu toeloes ti pěrdjangdjian. Dě-
mi eta koe Allah dipasihkeun teh ka
19 Ibrahim koe pěrdjangdjian. 'Moen kitoe
mah, keur naon aja toret? Eta teh geus
direntetkeun ka dinja [f] tina sabab hal
pangrěmpak, něpi ka soemping toeroe-
nan, noe ditoedjoel koe pěrdjangdjian
teja; sarta toret teh diserenkeun [g] koe
malaikat ka panangan hidji Lawang.
20 'Ari eta Lawang teh lain Lawang ka
noe hidji; tatapi ari Allah mah hidji.
21 'Moen kitoe mah, naha toret teh nga-
lawan ka pěrdjangdjian Allah? Eta mah
sageuj teuing! Karana oepama dipapa-
rinkeun toret [h] anoe bisa ngahiroepkeun
mah, saěnjana kaběněran teh meureun
22 ti toret. 'Sabalikna saniskara teh koe
Kitab [i] geus dikěrěm di handapeun dosa,
soepaja pěrdjangdjian teh koe kapěr-
tjajaän ka Jesoes Kristoes dipasihkeun
ka sakoer anoe pěrtjaja. *a* Roem 6 : 19.
*b* Ibr. 9 : 15. *c* p. 3 : 8, 13. *d* 2 Moesa 12 : 40.
*e* Roem 4 : 13, 14. *f* Roem 3 : 20; 5 : 13, 20. *g* Lal.
7 : 53. *h* Roem 8 : 2—4. *i* Roem 3 : 9; 11 : 32.

23 Tatapi [a] samemeh datang kapěrtja-
jaän, oerang teh diselehkeun ka han-
dapeun toret, dikěrěm baris kana ka-
pěrtjajaän anoe rek diěbrehkeun měngke.
24 'Tina sabab kitoe, toret teh geus djadi
pangasoeh oerang, [b] noengtoen ka Kris-
toes, soepaja oerang didaměl běněr teh
25 lantaran tina pěrtjaja. 'Děmi sanggeusna
datang kapěrtjajaän, [c] oerang teh geus
26 teu di bawah pangasoeh. 'Karana ma-
raneh sakabeh teh [d] pada poetra Allah,
koe lantaran kapěrtjajaän ka Kristoes
27 Jesoes. 'Karana maraneh, sakoer noe
geus dibanjoean ka Kristoes teh, [e] geus
pada makeanan maneh koe Kristoes.
28 'Moenggoeh sadjěro eta mah [f] taja oe-
rang Jahoedi taja oerang Joenani, taja
djalma koemawoela taja djalma měr-
dika, taja awewe taja lalaki; karana
maraneh sakabeh teh djadi hidji di djěro
29 Kristoes Jesoes. 'Sarta lamoen maraneh
kagoengan Kristoes mah, tangtoe toe-
roenan Ibrahim, sarta ahli waris, noe-
roetkeun pěrdjangdjian. *a* p. 4 : 2;
Ibr. 9 : 10. *b* Roem 10 : 4. *c* Roem 7 : 4, 6. *d* p.
4 : 5, 7. *e* Roem 13 : 14. *f* 1 Kor. 12 : 13.

## PASAL 4.

Tatapi tjatoer kaoela: ari ahli waris
teh, salilana boedak, hanteu beda
djeung badega, sanadjan djoeragan, nga-
2 bogaän saniskara; 'nja aja di bawah wa-
kil djeung poerah ngamoemoele, něpi ka
mangsa noe geus ditangtoekeun koe
3 bapana. 'Nja kitoe keneh oerang teh,
keur mangsa masih boedak, [a] pada koe-
mawoela, dibawahkeun ka [b] alip-alipan
4 doenya. 'Tatapi mangsana geus [c] djědjěg
djaman, Allah ladjěng miwarang Poe-
trana, [d] mědalna ti hidji istri, mědalna
5 [e] di bawah toret, 'soepaja [f] něboesan
sakoer noe di bawah toret, sangkan
6 oerang [g] pada nampa kapoetraän. 'Djeung
sabab maraneh poetra, noe matak Allah
geus miwarangan Roh Poetrana ka djěro
hate maraneh, anoe njambat: [h] Aba,
7 Ama! 'Djadi maneh teh geus lain badega,
estoena mah poetra; sarta lamoen ma-
neh poetra, tangtoe maneh kitoe deui
[i] ahli waris Allah, koe lantaran Kristoes.
*a* p. 3 : 23. *b* Kol. 2 : 8, 20. *c* Mark. 1 : 15. *d* 1 Moesa
3 : 15. *e* Djab. 40 : 8, 9. *f* p. 3 : 13. *g* p. 3 : 26.
*h* Roem 8 : 15. *i* Roem 8 : 16, 17.

8 Tatapi mangsa bareto, basa maraneh
[a] teu njaho ka Allah, harita maraneh teh
pada ngabakti [b] ka noe lain Allah saes-
9 toe. 'Děmi mangsa ajeuna, sanggeus
maraneh nganjahokeun ka Allah, oeta-
mana mah [c] pada dipioeninga koe Allah,
naha wět malikan deui kana [d] alip-alipan
hengker sarta waloerat teh, dek dika-
10 woelaän deui dihantja ti mimitina? 'Ma-
raneh teh ngestoekeun [e] poë, djeung
boelan, djeung mangsa, djeung taoen.

11 'Kaoela inggis koe maraneh, palangsi-
jang gawe kaoela ka maraneh teh gaplah.

*a* 1 Tes. 4 : 5. *b* 1 Kor. 8 : 4. *c* 1 Kor. 8 : 3. *d* p. 4 : 3; Ibr. 7 : 18. *e* Kol. 2 : 16.

12 Eh, doeloer-doeloer! kaoela nĕnĕda ka
maraneh, nja maraneh teh sing tjara
kaoela, karana kaoela ge tjara maraneh.
Maraneh hanteu aja kasalahan ka ka-
13 oela; 'sarta maraneh pada njaho, kaoela
teh barangmimiti ngoewarkeun Indjil
ka maraneh teja, nja tina sabab [a] ka-
14 hengkeran daging. 'Ari [b] tjotjoba, anoe
keuna kana daging kaoela teja, koe ma-
raneh teu dipikatjoewa, soemawonna
moen dipikageuleuh; anggoer maraneh
ngakoe teh ka kaoela geus tjara ka ma-
laikat Allah, tjara ka Kristoes Jesoes.
15 'Koe naon atoeh maraneh harita mana
ngakoekeun diri teh bagdja? Karana ka-
oela djadi saksi maraneh, jen maraneh
teh, moen beunang mah, tangtoe datang
ka njokel panon, dibikeun ka kaoela.
16 'Naha kaoela teh karah geus djadi moe-
soeh maraneh, [c] pedah ka maraneh nja-
17 toerkeun noe sajakti teja? 'Ari itoe mah
panggoematina ka maraneh hanteu
djeung saestoena; pangarahna teh nging-
karkeun kaoela, soepaja maraneh goe-
18 mati ka darinja. 'Nja oetama tamah,
goemati kana kahadean salalawasna,
oelah woengkoel dimana kaoela keur
19 djonghok bae. 'Ĕh, anak-anak! [d] kaoela
keur goelinggasahan rek ngadjoeroe-
keun deui maraneh, datang ka Kristoes
20 beh roepana di djĕro maraneh. 'Ari ka-
hajang kaoela teh, hajang ajeuna keur
djonghok di maraneh, sarta bisa nga-
ganti sowara kaoela; karana hate ka-
oela keur bingbang koe maraneh.

*a* 1 Kor. 2 : 3. *b* Lal. 20 : 19. *c* Am. 5 : 10. *d* 1 Kor. 4 : 15; Kol. 1 : 28.

21 Tjik, noe harajang [a] di bawah toret!
koe maraneh geura omongkeun ka ka-
oela: Na koemaha toret teh teu didenge
22 koe maraneh? 'Karana geus dioengĕl-
keun, [b] jen Ibrahim kagoengan doewa
poetra, noe hidji ti eusi-imah, ari noe
23 hidji deui ti geureuha mĕrdika. 'Ari itoe,
[c] noe ti eusi-imah teja, pangdjadina noe-
roetkeun daging; tatapi ari eta noe ti
geureuha mĕrdika mah, koe pĕrdjang-
24 djian teja. 'Dĕmi eta pĕrkara teh aja
deui misilna. Karana eta doewa istri
teja ngoepamakeun doewa pĕrdjangdji-
an; anoe hidji ti goenoeng Sinai, noe
ngadjoeroekeun baris kana koemawoela;
25 nja eta Hadjar teja. 'Karana ari Hadjar
teh nja eta goenoeng Sinai di tanah
Arab, sarta nimbangan ka Jĕroesalem
noe ajeuna; karana eta teh keur koema-
26 woela djeung anak-anakna. 'Tatapi ari
[d] Jĕroesalem sawarga mah mĕrdika, nja
27 eta teh iboe oerang sakabeh. 'Karana
dina Kitab geus dioengĕlkeun kijeu: [e] Eh,
noe gaboeg, noe teu boga anak! geura
soeka-soeka; eh, noe tatjan ngarasa njĕri
ngadjoeroe! geura berag djeung sĕnggak;
karana ari noe noenggĕlis teh anakna
loba pisan ti batan anakna noe boga
28 salaki. 'Ari [f] oerang mah, eh doeloer-
doeloer! anak ti pĕrdjangdjian, sakoe-
29 maha Ishak. 'Tatapi sapĕrti mangsa ha-
rita, [g] anoe pangdjadina noeroetkeun
daging teh nganijaja ka noe pangdjadina
noeroetkeun Roh teja, nja kitoe keneh
30 ajeuna. 'Tatapi pilahir dina Kitab koe-
maha? [h] Eta eusi-imah teh djongklok-
keun katoet anakna; karana anak eusi-
imah mah hamo pimeunangeun warisan,
31 teu tjara anakna noe mĕrdika. 'Djadi
oerang mah, eh doeloer-doeloer! lain
anak eusi-imah, ĕnjana anak noe mĕr-
dika.

*a* p. 3 : 25. *b* 1 Moesa 16 : 15; 21 : 2. *c* Roem 9 : 7—9. *d* Ibr. 12 : 22. *e* Jĕs. 54 : 1. *f* Roem 9 : 7, 8. *g* 1 Moesa 21 : 9. *h* 1 Moesa 21 : 10.

## PASAL 5.

Koe sabab eta, maraneh sing pada koe-
koeh dina [a] kamĕrdikaän, anoe beu-
nang Kristoes ngamĕrdikakeun ka oe-
rang, sarta poma oelah daek ditĕrapan
2 deui [b] pasangan kakoemawoelaän.'Geura
rarĕgĕpkeun, ijeu kaoela Paoeloes mi-
tjatoer ka maraneh: [c] oepama maraneh
disoenatan mah, Kristoes teh geus taja
3 gawena ka maraneh. 'Sarta kaoela ngi-
ngĕtan deui ka hidji-hidji djalma noe
disoenatan, jen kawadjiban ngalampah-
4 keun saparentah toret. 'Maraneh teh
geus lesot ti Kristoes, sakoer [d] noe ka-
rĕp didamĕl bĕnĕr koe lantaran toret
mah; maraneh geus pĕtjat ti sih-koer-
5 nija. 'Karana oerang teh koe Roh noeng-
goe-noenggoe pangarĕp-ngarĕp kabĕnĕ-
6 ran, [e] tina lantaran pĕrtjaja. 'Karana
[f] di djĕro Kristoes Jesoes mah soenat-
koeloep teh taja pedahna; noe aja pe-
dahna tamah ngan kapĕrtjajaän anoe
7 migawe koe kanjaähan. 'Maraneh tadina

leumpang teh hade; saha noe geus ma-
palangan ka maraneh, sangkan [g] oelah
8 noeroet kana kajaktian? 'Eta pangwoe-
djoek kitoe teh lain ti eta [h] noe njaoer
9 maraneh. 'Ari [i] ragi saeutik matak nga-
10 haseumkeun ka saädonan kabeh.'Kaoela
di djĕro Goesti geus nangtoekeun ka
maraneh, jen maraneh teh moal beda
nja pangrasa; tatapi [j] anoe ngabing-
bangkeun ka maraneh tangtoe bakal
njandang hoekoeman, saha bae eta teh.
11 'Ari moenggoeh diri kaoela, eh doeloer-
doeloer! oepama ĕnja masih ngoewar-
keun hal njoenatan mah, koe naon ka-
oela masih dikanijaja? Moen kitoe mah
[k] kai-dipalang tangtoe leungit anoe ma-
12 tak titadjong teh. 'Moegi-moegi sing
datang ka ditilas [l] sakoer noe ngaroe-
soehkeun ka maraneh! *a* Joh. 8 : 32; p. 2 : 4.
*b* Jĕs. 9 : 4; Lal. 15 : 10. *c* Lal. 15 : 1. *d* p. 2 : 21.
*e* Roem 5 : 1; 8 : 24, 25. *f* 1 Kor. 7 : 19; p. 3 : 28;
6 : 15. *g* p. 3: 1. *h* p. 1 : 6. *i* 1 Kor. 5 : 6. *j* p. 1 : 7.
*k* 1 Kor. 1 : 23. *l* Jos. 7 : 25.

13 Karana maraneh, eh doeloer-doeloer!
geus pada disaoer teh [a] kana kamĕrdi-
kaän; ngan tatapi kamĕrdikaän teh
poma oelah dek dipake sabab ngadjoe-
djoer daging; nja moedoe [b] silih-kawoe-
14 laän koe kanjaähan. 'Karana [c] saparen-
tah toret kapeupeuh koe sakĕtjap, nja
koe noe kijeu teja: Maneh koedoe njaäh
ka batoer maneh, sapĕrti ka diri sora-
15 ngan. 'Sabalikna, lamoen maraneh silih-
sogot djeung silih-hakan, masing ari-
jatna soepaja maraneh oelah silih-lĕ-
boerkeun. *a* 1 Petr. 2 : 16. *b* 1 Petr. 4 : 10.
*c* Roem 13 : 9.

16 Ari tjatoer kaoela: [a] maraneh loe-
mampah teh koedoe noeroetkeun Roh;
moen kitoe mah maraneh moal ngalako-
17 nan napsoe daging. 'Karana [b] daging teh
napsoena ngalawan Roh, kitoe deui Roh
ngalawan daging; eta pada silih-lawan,
soepaja maraneh oelah prak milampah
18 anoe dipikarĕp. 'Tatapi [c] lamoen mara-
neh ditoejoen koe Roh, maraneh teh
19 geus hanteu di bawah toret. 'Dĕmi
panggawe daging teh katara, nja anoe
kijeu: [d] ngaranjed, djinah, kanadjisan,
20 kalatjoeran, 'mibrahala, sihir, moemoe-
soehan, getreng, sirik-pidik, ambĕk, pa-
21 seja, patjogregan, rĕboetan, 'dĕngki,
maehan, mabok, balaketjrakan, djeung
sapapadana; ari moenggoeh hal kitoe
teh kaoela ka maraneh njatoerkeun ti
heula, sakoemaha tjatoer kaoela bareto,
[e] jen sakoer noe migawe kitoe hamo
22 pingamilikeun karadjaän Allah. 'Saba-
likna, [f] ari boewah Roh teh nja eta ka-
njaähan, kaboengahan, kasĕnangan, ka-
sabaran, kamoerahan, kahadean, kapĕr-
23 tjajaän, kasarehan djeung tjĕgahan. 'Ari
noe kitoe teh [g] koe toret hanteu dipĕga-
24 tan. 'Dĕmi sakoer djalma noe kagoengan
Kristoes teh, [h] geus pada ngagantoeng-
keun dagingna dina kai-dipalang, katoet
25 sagala sir reudjeung napsoe. 'Lamoen
oerang hiroep koe Roh, hajoe oerang
26 loemampah ge noeroetkeun Roh. 'Poma
oerang oelah nejangan [i] kahormatan
gapong, bari silih-koelak, silih-dĕngkian.
*a* Roem 8 : 4, 5. *b* Roem 7 : 15. *c* Roem 8 : 14.
*d* 1 Kor. 3 : 3; 6 : 10; Kol. 3 : 5. *e* 1 Kor. 6 : 10;
Ep. 5 : 5. *f* Ep. 5 : 9. *g* 1 Tim. 1 : 9. *h* Roem 6 : 6;
Ep. 4 : 22. *i* Pil. 2 : 3.

## PASAL 6.

Eh, doeloer-doeloer! [a] oepama aja djal-
ma kataradjang kasalahan naon-naon,
koe maneh noe bangsa rohani eta teh
koedoe dibĕnĕrkeun sarta kasarehan
hate, bari ngadjaga diri, bisi diri maneh
2 ge keuna gogoda. 'Koedoe [b] silih-soen-
dang babawaän; ari kitoe mah maraneh
3 ngestoekeun hoekoem Kristoes. 'Karana
satijap-tijap [c] aja djalma boga rasa jen
dirina poendjoel, padahal teu kitoe-kijeu,
eta teh tĕgĕs ngabobodo diri sorangan.
4 'Ari bĕnĕrna [d] oenggal-oenggal djalma
ngadjadjal panggawe pribadi; moen ki-
toe mah moedjina teh beunang ngalap
ngan ti diri sorangan bae, lain ti noe
5 sedjen.'Karana [e] oenggal-oenggal djalma
pasti pada nanggoeng samomotna-samo-
motna. *a* 1 Tes. 5 : 14; Jak. 5 : 19, 20. *b* Joh. 13 : 14;
Roem 15 : 1. *c* 1 Kor. 8 : 2; Jak. 1 : 22. *d* 2 Kor. 13 : 5.
*e* Sil. 9 : 12; Roem 14 : 12; 1 Kor. 3 : 8.

6 Ari noe diwoeroek pangandika teh,
[a] koedoe barangbere ti sakabeh radja-
7 bandana ka noe ngawoeroek. 'Poma
[b] oelah sarasab! [c] Allah mah teu beu-
nang dilalaworakeun. Naon bae anoe
disĕbarkeun koe djalma, nja eta keneh
8 anoe mangke dipiboewatan. 'Karana
[d] saha-saha noe njĕbarkeun kana da-
gingna, eta ti dagingna mangke miboe-
watan karoeksakan; sabalikna saha-saha
noe njĕbarkeun kana Roh, eta ti Roh
mangke miboewatan hiroep noe lang-
9 gĕng. 'Poma oerang [e] oelah rek wĕleh
migawe kahadean; karana ari geus tĕpi

ka mangsana mah oerang tangtoe di-
boewat, kitoe soteh lamoen oerang teu
10 kĕndor. 'Koe sabab eta, meungpeung
oerang aja keneh mangsa, hajoe pada
migawe kahadean [f] ka sakabeh, soema-
wonna moen ka batoer sasama pĕrtjaja.

*a* 1 Kor. 9 : 11. *b* 1 Kor. 6 : 10. *c* Aj. 13 : 9. *d* Sil. 22 : 8.
*e* 2 Tes. 3 : 13. *f* 2 Petr. 1 : 7.

11 Geura tarendjo, sakitoe pandjangna
soerat, [a] beunang kaoela noelis keur ma-
12 raneh koe leungeun pribadi. 'Sakabeh
djalma noe dek njĕmoekeun oelat aloes
moenggoehing dina daging, pada ngari-
rihan ka maraneh, soepaja daek disoe-
natan; pambrihna [b] ngan soepaja dirina
oelah dikanijaja tina sabab kai-dipalang
13 Kristoes. 'Karana nadjan eta noe disa-
roenatan ge, [c] dirina teu nĕtĕpkeun toret;
dĕmi kahajangna maraneh disoenatan
teh nja soepaja eta pada bisa moedji koe
14 daging maraneh. 'Tatapi lĕbah kaoela
mah palijas teuing rek moedji, [d] ngan
kadjaba koe kai-dipalang Goesti oerang
Jesoes Kristoes, noe lantaranana doen-
ya teh geus digantoeng dina kai-dipa-
lang moenggoeh pangangkĕn kaoela,
kitoe deui diri kaoela moenggoeh pa-
15 ngangkĕn doenya. 'Karana [e] di djĕro
Kristoes Jesoes mah soenat-koeloep teh
taja gawena; ngan woengkoel mahloek
16 anjar bae. 'Ari sakabeh noe loemampah
noeroetkeun panata kitoe teh, moegi
pada dipaparin kasĕnangan djeung ka-
wĕlasan, nja eta [f] ka Israil kagoengan
Allah!

*a* Kol. 4 : 18. *b* p. 5 : 11. *c* Lal. 15 : 10.
*d* 1 Kor. 2 : 2. *e* 2 Kor. 5 : 17; p. 5 : 6. *f* Djab. 125 : 5.

17 Ka-hareupna oelah aja noe njoesah-
keun ka kaoela; karana [a] kaoela dina
badan tjarareda tandaning ti Goesti Je-
soes.

*a* 2 Kor. 4 : 10; Kol. 1 : 24.

18 Eh, doeloer-doeloer! [a] moegi-moegi
sih-koernija Goesti oerang Jesoes Kris-
toes njarĕngan ka roh maraneh. Amin.

*a* Pil. 4 : 23; 2 Tim. 4 : 22.

---

# SĔRAT TI RASOEL PAOELOES
## KA OERANG EPESOES.

---

### PASAL 1.

Sĕrat kaoela Paoeloes, rasoel Jesoes
Kristoes, koe pangĕrsa Allah, doema-
tĕng sadaja [a] djalma saroetji di nagara
Epesoes, sarta noe pada pĕrtjaja ka
2 Kristoes Jesoes: 'moegi-moegi maraneh
pada dipaparin sih-koernija reudjeung
kasĕnangan ti Allah, Rama oerang, sarta
ti Goesti Jesoes Kristoes!

*a* Roem 1 : 7; 1 Kor. 1 : 2.

3 Sagala poedji [a] ka Allah, Rama Goesti
oerang Jesoes Kristoes, noe geus nga-
bĕrkahan ka oerang koe saniskara bĕr-
kah rohani ti sawarga di djĕro Kristoes;
4 'sakoemaha andjeunna [b] geus milih
oerang di djĕro Kristoes, ti memeh di-
adĕgkeunana doenya, [c] soepaja oerang
pada soetji, taja pikatjawadeun di pa-
5 joeneunana. 'Sarta dina kaäsihanana
[d] geus mastikeun oerang ti tadina ba-
kal pada diangkĕn poetra koe andjeunna
lantaran Jesoes Kristoes, noemoetkeun
6 kasoekaäning kĕrsana; 'baris kapoedji
kamoeljaän sih-koernijana, noe koe an-
djeunna geus dikoernijakeun ka oerang
7 di djĕro [e] Kaäsih andjeunna teja, 'noe
ngalantarankeun [f] oerang meunang ka-
leupasan koe gĕtihna, tĕgĕsna diham-
poera kasalahan, noemoetkeun [g] kasoe-
8 gihan sih-koernijana, 'noe kalangkoeng-
langkoeng koe andjeunna nja geus
ditawiskeun ka oerang, lantaran sanis-
kara kaoeningaän sarta kabinangkitan;
9 'boektina oerang teh geus dipaparin
njaho kana [h] rasijah kĕrsana, noemoet-
keun kasoekaänana, noe koe andjeunna
geus dikĕrsakeun sadjĕroning galihna;
10 'pangĕrsana teh, dina mangsa atoeran
[i] djĕdjĕg djaman, saniskara teh rek di-
koempoelkeun deui, dihidjikeun di djĕro
Kristoes, [j] sakoer noe aja di sawarga
11 sarta noe aja di boemi; 'nja di djĕro eta,
noe djadi lantaran oerang teh didamĕl
kagoenganana, [k] geus pada dipastikeun

ti tadina, noemoetkeun pikĕrsaeun eta
noe ngadamĕl saniskara sakoemaha pa-
12 pastening kĕrsana; 'noe dipalar, oerang
teh matak kapoedji kamoeljaănana, nja
eta oerang noe ngarĕp-ngarĕp ti heula
13 ka Kristoes teh. 'Ari koe lantaran eta
teh maraneh pon kitoe keneh, sanggeus
ngadarenge [l] pangandika kajaktian, tĕ-
gĕsna Indjil kasalamĕtan maraneh, nja
maraneh ge, sanggeus pĕrtjaja, [m] pada
ditjap koe lantaran eta kalawan Roh Soe-
14 tji, noe didjangdjikeun teja; 'anoe djadi
[n] pamandjĕr warisan oerang, baris [o] ka-
goengan andjeunna dileupaskeun, baris
kapoedji kamoeljaănana. *a* 2 Kor. 1 : 3;
1 Petr. 1 : 3. *b* 2 Tim. 1 : 9. *c* Kol. 1 : 22. *d* Roem
8 : 29. *e* Mat. 3 : 17; Kol. 1 : 13. *f* Kol. 1 : 14; Ibr.
9 : 12. *g* p. 2 : 7. *h* p. 3 : 9. *i* Gal. 4 : 4. *j* Kol. 1 : 20.
*k* Roem 8 : 28, 29. *l* 2 Kor. 6 : 7. *m* 2 Kor. 1 : 22.
*n* 2 Kor. 5 : 5. *o* 1 Petr. 2 : 9.

15 Koe sabab kitoe, [a] sapedah kaoela
geus ngadenge hal kapĕrtjajaăn mara-
neh ka Goesti Jesoes, sarta kanjaăhan
maraneh ka sakabeh djalma saroetji,
16 'kaoela [b] teu pĕtot-pĕtot moedji soekoer
tina sabab maraneh, sarta ingĕt bae ka
maraneh teh dina sadjĕroning panĕnĕda
17 kaoela: 'soepaja Allah Goesti oerang
Jesoes Kristoes, Rama sagala kamoel-
jaăn, moegi-moegi ka maraneh maparin
[c] Roh kapintĕran sarta pangebrehan, pi-
keun nganjahokeun ka salira andjeunna;
18 'sing ditjaăngkeun mata hate maraneh,
soepaja maraneh pada nganjahokeun ka
pangarĕp-ngarĕp pangnjaoerna, djeung
kana kasoegihaning kamoeljaăn warisa-
19 nana di djalma saroetji; 'kitoe deui kana
langkoeng-langkoeng gĕdening kawasa
andjeunna moenggoeh ka oerang noe
pĕrtjaja, toemoet sakoemaha [d] matihing
20 kabĕdasan kawasana, 'noe koe andjeun-
na geus didamĕl ka Kristoes, koe di-
tanghikeunana ti noe maraot teja. Sarta
[e] geus dilinggihkeun di tĕngĕneun an-
21 djeunna di djĕro sawarga, 'langkoeng
poendjoel [f] ti sakabeh pangkat-pangkat,
djeung noe pada moerba, sarta noe pada
kawasa, djeung para gĕgĕden, kitoe deui
sakabeh ngaran anoe disĕboet, lain noe
di ijeu doenya bae, malah noe di aherat
22 oge; 'sarta [g] saniskara geus ditaloek-
keun dina handapeun dampalna, djeung
dipasihkeun ka garedja [h] djadi sirahna,
23 djoengdjoenan saniskara.'Ari moenggoeh
garedja teh [i] salirana, kapĕpĕkaning
eta, noe mĕpĕkan sakabeh di djĕro
sadaja. *a* Roem 1 : 8; Kol. 1 : 4. *b* Roem 1 : 9;
Pil. 1 : 3; Kol. 1 : 9. *c* 1 Kor. 2 : 10. *d* p. 3 : 7, 20.
*e* Djab. 110 : 1; 1 Petr. 3 : 22. *f* Kol. 2 : 10. *g* Djab.
8 : 7. *h* Kol. 1 : 18. *i* 1 Kor. 12 : 27.

## PASAL 2.

Sarta maraneh pon kitoe keneh koe
Allah geus pada dihiroepkeun; [a] ari
tadi mah maraneh teh paeh koe kasa-
2 lahan reudjeung dosa. 'Nja [b] di djĕro
eta maraneh bareto loemampah teh,
noeroet djaman ijeu doenya, noeroet [c]
kapalana noe pada moerba di awang-
awang, nja soekma noe ajeuna migawe
di djĕro hate sakoer [d] anak kabahaăn.
3 'Oerang ge sakabeh [e] tadina kaăsoep
eta, loemampah teh pada ngadjoedjoer
napsoe daging oerang, ngalampahkeun
karĕp daging sarta pikir; djeung oerang
pada bakat [f] anak bĕbĕndoe, saroewa
4 djeung anoe sedjen. 'Tatapi Allah, anoe
langkoeng soegih kawĕlasanana, koe doe-
meh kaăsihanana noe agoeng, noe di-
5 anggo miasih ka oerang, 'keur oerang
paeh koe kasalahan teja, ngahiroepkeun
oerang [g] reudjeung Kristoes, (maraneh
6 pangsalamĕt teh koe sih-koernija;) 'sarta
geus ngahoedangkeun oerang reudjeung,
kitoe deui geus ngadijoekkeun oerang
reudjeung [h] di djĕro sawarga, barĕng
7 djeung Kristoes Jesoes. 'Soepaja an-
djeunna di djaman mĕngke ngaboek-
tikeun [i] kasoegihan sih-koernijana noe
kalangkoeng gĕde, nja eta koe kamoe-
rahanana ka oerang di djĕro Kristoes
8 Jesoes. 'Karana maraneh pangsalamĕt
teh [j] koe sih-koernija, lantaran kapĕr-
tjajaăn; ari eta teh lain ti diri maraneh,
9 estoena mah pasihan Allah; 'lain koe
panggawe, [k] soepaja djalma oelah aja
10 noe moedji maneh. 'Karana oerang teh
dadamĕlan Allah; [l] di djĕro Kristoes
Jesoes geus pada didjadikeun baris mi-
lampah panggawe hade, anoe koe Allah
geus ditjawiskeun keur pilampahkeu-
neun oerang. *a* Kol. 2 : 13. *b* Tit. 3 : 3. *c* 2 Kor. 4 : 4;
p. 6 : 12. *d* p. 5 : 6. *e* Kol. 3 : 7. *f* Roem 8 : 7, 8.
*g* Kol. 2 : 12, 13. *h* Pil. 3 : 20. *i* p. 1 : 7. *j* Gal. 2 : 16;
Tit. 3 : 5. *k* 1 Kor. 1 : 29. *l* p. 4 : 24; Tit. 2 : 14;
Ibr. 13 : 21.

11 Koe sabab eta, sing pada ingĕtkeun,
ari maraneh, [a] noe tadina oerang kapir
moenggoeh dina daging teh, sarta di-
basakeun koeloep koe noe kasĕboet

disoenatan dina daging, noe dipigawe koe
12 leungeun, 'nja maraneh teh mangsa ha-
rita tanpa Kristoes, [b] pisah djeung ka-
priboemian Israil, semah moenggoeh ka
pĕrdjangdjian pasoebajaän, [c] teu boga
pangarĕp-ngarĕp, sarta [d] tanpa Allah
13 di doenya teh. 'Dĕmi ajeuna, rehna di
djĕro Kristoes Jesoes, maraneh, noe ta-
dina djaoeh teh, geus djadi deukeut koe
14 gĕtih Kristoes. 'Karana Kristoes teh [e]
nja karoentoetan oerang, noe geus nga-
hidjikeun eta noe doewa teja, sarta geus
ngabongkar bilik tembok panghalangan,
15 nja hal moemoesoehan teja; 'rehna dina
daging andjeunna geus ngaleungitkeun
[f] hoekoem parentah noe eusina roekoen-
roekoen teja; soepaja koe andjeunna eta
noe doewa teh di djĕro salirana didjadi-
keun hidji manoesa anjar, nja koe nga-
16 damĕl karoentoetan; 'sarta soepaja eta
noe doewa teh koe andjeunna dirapih-
keun djeung Allah dina salira hidji, lan-
taran kai-dipalang teja, sanggeusna moe-
moesoehan teh koe andjeunna dipaeh-
17 keun dina eta. 'Ana geus kitoe soemping,
[g] ngembarkeun karoentoetan dina In-
djil, nja ka maraneh anoe djaoeh, sarta
18 ka eta noe deukeut teja. 'Karana koe
lantaran andjeunna oerang doewanana
teh [h] geus boga djalan keur ngadeuheus
19 ka Rama, koe Roh hidji. 'Djadi koe sa-
bab eta maraneh teh geus lain semah,
sarta lain djalma madjik, [i] ĕnjana mah
sasama priboemi djeung noe saroetji,
20 sarta djalma eusi-gĕdong Allah; 'geus
pada diadĕgkeun [j] dina padĕmen beu-
nang para rasoel sarta para nabi; ari
noe djadi batoe-djoeroe mah Jesoes Kris-
21 toes koe andjeun. 'Nja dina eta teh [k]
sagĕdong kabeh, geus ditĕrap-tĕrapkeun
sarta rapat, seug ngadjangkoengan, djadi
22 kabah soetji damĕlan Goesti. 'Sarta dina
eta teh maraneh ge kitoe keneh [l] pada
diadĕgkeun, djadi gĕdong linggihaneun
Allah lantaran Roh. *a* 1 Kor. 12 : 2. *b* Roem 9 : 4.
*c* 1 Tes. 4 : 13. *d* p. 4 : 18. *e* Kol. 1 : 20. *f* Kol. 2 : 14.
*g* Jĕs. 57 : 19; Lal. 2 : 39. *h* Roem 5 : 2; p. 3 : 12.
*i* p. 3 : 6. *j* Jĕs. 28 : 16; Mat. 21 : 42; 1 Kor. 3 : 9.
*k* 2 Kor. 6 : 16; p. 4 : 16. *l* 1 Petr. 2 : 5.

## PASAL 3.

Kitoe sababna noe matak kaoela Pa-
oeloes [a] babandan Kristoes Jesoes
2 keur maraneh oerang kapir. 'Soegan
maraneh geus ngadenge [b] hal atoeran
sih-koernija Allah, anoe dipasihkeun ka
3 kaoela keur ka maraneh; 'jen kaoela
koe lantaran [c] wahjoe dipaparin njaho
ka rasijah teja, sakoemaha noe koe ka-
oela geus ditjatoerkeun di loehoer, pon-
4 dok bae; 'ana maratja eta teh, maraneh
bisa njaho kana pangarti kaoela moeng-
5 goeh dina rasijah Kristoes, 'anoe keur
djaman ka toekang-toekang hanteu di-
njahokeun ka anak manoesa, sakoemaha
eta teja mangsa ajeuna geus diĕbreh-
keun ka para rasoel sarta ka [d] para
nabi andjeunna noe saroetji, koe Roh:
6 'nja eta jen oerang kapir teh sasama
ahli waris, sarta batoer sabadan, kitoe
deui sasama ngamilik pĕrdjangdjian di
7 djĕro Kristoes, koe lantaran Indjil. 'Ari
[e] kaoela teh geus djadi abdi eta Indjil,
tina pasihan koernija Allah, noe dipa-
parinkeun ka kaoela bawaning tina [f]
8 kamatihan kawasana. 'Nja kaoela, [g]
panghina-hinana moenggoeh di djalma
saroetji, anoe dipaparin ijeu sih-koernija
teja, ngoewarkeun ka oerang kapir ka-
soegihan Kristoes, noe teu beunang di-
9 kira-kira; 'sarta [h] njaängkeun ka sa-
kabeh, masingna pada ngaharti kana
hal atoeran rasijah, [i] noe ti babaheula
pisan boeni di sadjĕroning Allah, noe
geus ngadjadikeun saniskara, [j] lantara-
10 nana Jesoes Kristoes. 'Soepaja [k] ajeuna
koe garedja sawarna-warnaning kaoeni-
ngaän Allah dinjahokeun ka pangkat-
pangkat sarta para kawasa di sawarga,
11 'noeroetkeun pikĕrsaeun ti kalanggĕ-
ngan, anoe koe andjeunna geus ditang-
toskeun di djĕro Kristoes Jesoes, Goesti
12 oerang; 'anoe djadi lantaran [l] oerang
teh boga kaloedeungan, djeung boga
djalan keur ngadeuheus sarta kĕndĕl,
13 koe kapĕrtjajaän ka andjeunna. 'Koe
sabab eta, panĕda kaoela, moegi oelah
djadi leutik hate dina kasoekĕran ka-
oela [m] keur maraneh; karana eta teh
matak moelja ka maraneh. *a* p. 4 : 1;
Pil. 1 : 7; 2 Tim. 1 : 8. *b* Gal. 2 : 7, 9. *c* Gal. 1 : 12.
*d* p. 2 : 20; 4 : 11. *e* Roem 15 : 16. *f* p. 1 : 19.
*g* 1 Kor. 15 : 9, 10. *h* Lal. 26 : 18. *i* Kol. 1 : 26.
*j* Joh. 1 : 3; Kol. 1 : 16. *k* 1 Petr. 1 : 12. *l* p. 2 : 18;
Ibr. 4 : 16; 10 : 19. *m* Kol. 1 : 24.
14 Kitoe sababna noe matak kaoela nga-
dĕkoekeun toeoer kaoela ka pajoeneun
[a] Rama Goesti oerang Jesoes Kristoes;
15 'nja ti eta sagala bangsa pada katĕlah
djĕnĕngan, boh anoe di sawarga, boh

16 anoe di boemi; 'noe disoehoenkeun, moe-
gi-moegi maraneh dipaparin, sakoemaha
kasoegihan kamoeljaänana, [b] sing pada
dibĕdaskeun nja kakoewatan koe Roh
andjeunna, moenggoehing di batin ma-
17 raneh; 'soepaja Kristoes teh koe lan-
taran kapĕrtjajaän linggih di djĕro hate
maraneh, sarta maraneh [c] pada boga
akar djeung padĕmen dina kaäsihan;
18 'sangkan maraneh pada bisa ngaharti-
keun pisan, barĕng djeung djalma sa-
roetji sakabeh, [d] kana lĕgana, djeung
pandjangna, djeung djĕrona, djeung loe-
19 hoerna, 'sarta nganjahokeun kana ka-
asihan Kristoes, noe ngoengkoelan sa-
gala kanjaho, soepaja maraneh pada
dipinoehan tĕpi kana soegri kapinoe-
haning Allah. *a* p. 1 : 3. *b* p. 6 : 10.
*c* Kol. 2 : 7. *d* Aj. 11 : 7—9.

20 Dĕmi [a] anoe ijasa ngadamĕl kalang-
koeng-langkoeng pisan ngoengkoelan ti
batan sakabeh anoe djadi panĕda atawa
noe djadi pikir oerang, noemoetkeun
sakoemaha [b] kawasa noe ngadamĕl di
21 djĕro oerang, 'nja eta [c] noe koedoe di-
baktian kamoeljaän di garedja, noe di
djĕro Kristoes Jesoes, sing toeroen-toe-
moeroen, langgĕng salalawasna! Amin.
*a* Roem 16 : 25. *b* p. 1 : 19. *c* Roem 11 : 36; Pil. 4 : 20.

## PASAL 4.

Pedah kitoe, kaoela [a] noe djadi ba-
bandan tina sabab Goesti teja, mi-
toetoer ka maraneh: reh maraneh geus
pada disaoer, [b] loemampah teh sing sa-
koemaha pipantĕseunana kana pangnja-
2 oerna; 'nja eta [c] make sagala karĕnda-
han, djeung kasarehan, sarta make ka-
sabaran, pada silih-sabaran dina kanja-
3 ahan; 'bari pada sing sarĕgĕp nĕtĕpkeun
[d] katoenggalaning Roh, koe talining ka-
4 roentoetan. 'Nja [e] hidji badan sarta hidji
Roh, sakoemaha maraneh disaoer teh
kitoe keneh kana hidji bae pangarĕp-
ngarĕpna pangnjaoer ka maraneh teja.
5 'Hidji [f] Goesti, hidji kapĕrtjajaän, hidji
6 pangbanjoe; 'hidji Allah sarta Rama
sakabeh, anoe linggih loehoereun saka-
beh, sarta koe sakabeh, djeung di djĕro
7 sakabeh.'Tatapi [g] oerang masing-masing
pada dipaparin sih-koernija teh koemaha
8 bae takĕran pasihan Kristoes. 'Koe sa-
bab eta aja lahiran kijeu: [h] Andjeunna
geus moenggah ka loehoer, njandak bo-
jongan, sarta geus maparinkeun pasihan
9 ka manoesa. 'Ari pilahir eta teh, jen
andjeunna geus moenggah teja, naon
hartina, lijan ti geus loengsoer heula
ka [i] ĕnggon panghandapna di boemi?
10 'Anoe geus loengsoer teja, nja eta keneh
[j] noe geus moenggah ka loehoereun [k]
sakabeh langit, soepaja minoehan sa-
11 niskara. 'Sarta nja eta pisan [l] noe geus
maparinkeun sawareh djadi rasoel, sa-
wareh djadi nabi, sawareh djadi djoeroe-
indjil, sawareh djadi pangangon sarta
12 goeroe; 'keur njampoernakeun djalma
saroetji, pikeun pagawean njangkingan,
[m] pikeun ngadĕgkeun saliraning Kris-
13 toes; 'tĕpi ka oerang sakabeh teh [n] pada
datang kana katoenggalaning kapĕrtja-
jaän sarta kanjaho ka Poetra Allah,
datang ka djadi djalma pasagi, datang
ka oekoeran kaägĕngan sakapinoehaning
14 Kristoes. 'Soepaja oerang [o] oelah masih
boedak bae, tjara ombak dikoetjlak-
ketjlok, [p] kabawa koe sagala angin pi-
woeroek, koe litjikna djalma, koe ka-
15 djoeligan baris akal mawa sasab. 'Nja
oerang teh sing pada ngestokeun ka-
jaktian kalawan njaäh, sangkan pada
singsarwa ngagĕdean dina eta [q] noe
16 djadi sirah teja, tĕgĕsna Kristoes. 'Ti
eta teh badan sakoedjoer, [r] geus diran-
djing-randjingkeun djeung dirapĕt-rapĕt-
keun koe saniskara boeboekoean pa-
ngantet, tina bawaning migawena hidji-
hidji anggahota satakĕr-satakĕrna, tinĕ-
kan ngagĕdeanana badan teh, pikeun
ngadĕgkeun maneh dina kanjaähan.
*a* p. 3 : 1; 6 : 20. *b* Kol. 1 : 10; 1 Tes. 2 : 12. *c* Kol. 3 : 12. *d* Roem 12 : 16; Kol. 3 : 14. *e* Roem 12 : 5. *f* 1 Kor. 8 : 5, 6; 1 Tim. 2 : 5. *g* Roem 12 : 6; 1 Petr. 4 : 10. *h* Djab. 68 : 19. *i* Jĕh. 32 : 18, 24. *j* Joh. 3 : 13. *k* 1 Radj. 8 : 27. *l* 1 Kor. 12 : 28. *m* 1 Kor. 12 : 27. *n* p. 3 : 19. *o* 1 Kor. 14 : 20. *p* Kol. 2 : 8. *q* p. 5 : 23. *r* p. 2 : 21; Kol. 2 : 19.

17 Koe sabab eta, kaoela mitjatoer sarta
ngomat-ngomatan di djĕro Goesti, mara-
neh poma oelah loemampah keneh [a]
tjara bangsa kapir loemampah noeroet
18 kasija-sijaän pikir. 'Eta teh pada poëk
akalna, [b] djaoeh ti hiroeping Allah, tina
bawaning kabodoan noe aja di djĕro
dirina, tina bawaning kateuasan hateua.
19 'Pedah leungit pangrasana, [c] noe matak
geus pada njĕrahkeun maneh kana ka-
latjoeran, baris migawe sagala roepa
20 kanadjisan sarta djeung djodjoh. 'Tatapi
maraneh mah [d] diwoeroek Kristoes teh

21 lain kitoe; 'kitoe soteh moen maraneh
geus ngadenge ka andjeunna, sarta geus
diwoeroek koe andjeunna, sakoemaha
kajaktian anoe aja di djĕro Jesoes teja:
22 'nja eta [e] maraneh koedoe mitjeun lam-
pah bareto, nja kamanoesaän heubeul
teja, noe diroeksak koe sagala napsoe
23 gogoda; 'djeung maraneh [f] koedoe di-
anjarkeun moenggoeh dina soekmaning
24 pikir maraneh, 'sarta [g] make kamanoe-
saän anjar, anoe didjadikeunana ngala
ka Allah, watĕkna kabĕnĕran sarta ka-
soetjian noe sajakti. *a* Roem 1 : 21; 1 Petr. 1 : 18.
*b* p. 2 : 12; 1 Tes. 4 : 5. *c* Roem 1 : 24. *d* Tit. 2 : 11, 12.
*e* Kol. 3 : 8. *f* Roem 12 : 2. *g* Kol. 3 : 10.

25 Koe sabab eta, geura pada mitjeun
bohong, [a] koedoe ngomong noe sajakti,
oenggal-oenggal djalma djeung kantjana;
[b] karana oerang djadi anggahota batoer
26 pada batoer. 'Moen [c] maraneh ambĕk,
oelah koengsi matak dosa; ambĕk ma-
raneh oelah kasĕdĕk koe soeroepna pa-
27 non-poë; 'sarta [d] oelah rek ngĕnggon-
28 keun Iblis. 'Ari noe tadina maling, poma
oelah maling deui, [e] anggoer makaja,
migawe pagawean hade koe leungeun,
soepaja boga pikeun toetoeloeng ka noe
29 boetoeh. 'Soengoet maraneh [f] oelah nga-
bidjilkeun omong tjawokah; nja koedoe
ngabidjilkeun teh [g] anoe hade pikeun
ngadĕgkeun pĕrtjaja koemaha mistina
bae, soepaja ngadatangkeun bĕrkah ka
30 noe ngadenge. 'Djeung [h] oelah migawe
noe matak ngĕrik Roh Allah noe soetji;
nja eta [i] noe geus dianggo ngĕtjap ka
maraneh keur baris poëan dileupaskeun.
31 'Saniskara panas-ati, djeung poendoeng,
djeung ambĕk, djeung hahaok, djeung
ngagogoreng, [j] sing didjaoehkeun ti ma-
raneh, djeung sagala bae kagorengan.
32 'Nja [k] moedoe silih-pikawĕlas djeung
silih-pikawatir, sarta djeung silih-ham-
poera, sapĕrti Allah ge di djĕro Kristoes
geus ngahampoera ka maraneh.

*a* Djak. 8 : 16; Kol. 3 : 9. *b* 1 Kor. 12 : 27. *c* Djab. 4 : 5; Jak. 1 : 19, 20. *d* Jak. 4 : 7. *e* 1 Tes. 4 : 11. *f* Mat. 12 : 36; p. 5 : 4. *g* Roem 14 : 19; Kol. 4 : 6. *h* Jĕs. 63 : 10. *i* p. 1 : 13. *j* Kol. 3 : 8; 1 Petr. 2 : 1. *k* Kol. 3 : 12, 13.

## PASAL 5.

Koe sabab eta, [a] maraneh sing niroe
ka Allah, sapedah maraneh poetra
2 kaäsih; 'sarta [b] loemampah teh koedoe
djeung kanjaähan, sapĕrti [c] Kristoes ge
miasih ka oerang, sarta geus njĕrahkeun
andjeun keur pimangpaäteun oerang,
[d] ngadjadi pangabakti reudjeung koer-
ban, djadi [e] aämbeuan anoe seungit bade
3 ka Allah. 'Ari [f] djinah, djeung saniskara
kanadjisan, atawa kapĕrĕtjitan, oelah
moen aja di tĕngah maraneh, disĕboet
oge oelah; nja eta teh pĕrloe pisan di
4 djalma saroetji; 'kitoe keneh kanistaän,
atawa [g] ngomong tjĕmplang-tjĕmploeng
djeung banjol, eta teh teu pantĕs; noe
5 pantĕs mah moedji soekoer. 'Karana
maraneh geus pada njaho, ari djalma
djinah, atawa noe nadjis, atawa noe
pĕrĕtjit (noe sasat [h] njĕmbah ka bra-
hala) [i] teu boga warisan dina kara-
6 djaän Kristoes sarta Allah. 'Poma-poma
maraneh [j] oelah koengsi kagĕndam koe
djalma make omongan gapong; karana
lampah kitoe teh ngadatangkeun bĕ-
bĕndoening Allah ka sakoer [k] anak ka-
7 bahaän. 'Manana oelah rek babatoeran
8 djeung djalma kitoe. 'Karana maraneh
[l] tadina teh poëk, dĕmi ajeuna mah
pada tjaäng koe Goesti: nja loemampah
9 teh sing sakoemaha anak tjaäng; '(ka-
rana [m] boewah tjaäng teh nja eta sa-
niskara kahadean, djeung kabĕnĕran,
10 sarta kajaktian;) 'sarta [n] koedoe pada
ngararasakeun naon noe pikamanaheun
11 koe Goesti. 'Djeung [o] oelah biloek kana
pagawean poëk, noe taja hasilna; ang-
12 goer leuwih hade tjawad. 'Karana noe
dipigawe ririkipan koe eta teh, diomong-
13 keun oge geus nista. 'Tatapi eta sakabeh
lampah teh, [p] ana geus ditjawad koe
tjaäng, katara; karana sakoer anoe beh
14 katara mah nja tjaäng. 'Koe sabab eta
aja pangandika kijeu: Geura njaring, eh
maneh anoe heës! geura hoedang ti noe
paraeh, sarta Kristoes bakal njaängan
ka maneh! *a* Mat. 5 : 48; Loek. 6 : 36. *b* p. 4 : 1, 2.
*c* Gal. 2 : 20. *d* Ibr. 9 : 14. *e* 3 Moesa 5 : 2. *f* Kol. 3 : 5. *g* p. 4 : 29. *h* Mat. 6 : 24. *i* 1 Kor. 6 : 10. *j* 1 Kor. 15 : 33; p. 4 : 14. *k* p. 2 : 2. *l* p. 2 : 11; 4 : 18; 1 Tes. 5 : 5. *m* Gal. 5 : 22. *n* Roem 12 : 2. *o* Roem 13 : 12; 2 Kor. 6 : 14. *p.* Joh. 3 : 20, 21.

15 Koe sabab eta, masing pada ijatna;
maraneh loemampah teh [a] koedoe make
tĕmah-wadi, oelah tjara noe boeroeng,
16 nja sing tjara noe pintĕr; 'sarta [b] dja-
djadikeun mangsa, sabab [c] poë teh go-
17 reng. 'Manana maraneh [d] oelah rek bodo,
nja koedoe pada ngahartikeun naon anoe
18 djadi pangĕrsa Goesti. 'Djeung [e] oelah

rek mabok koe tji-anggoer, eta teh
noengtoen kana kalatjoeran; bĕnĕrna
mah pada sing djadi pinoeh koe Roh;
19 'sarta [f] sasaoeran teh djeung batoer
koedoe make djaboer, djeung poepoe-
djian, sarta njanjian rohani, djeung nja-
nji sarta moedji ka Goesti sadjĕro hate
20 maraneh; 'djeung [g] salawasna koedoe
pada ngoetjap soekoer ka Allah Rama
tina sabab saniskara, mawa djĕnĕngan
21 Goesti oerang Jesoes Kristoes, 'bari sing
[h] silih-esto djeung batoer bawaning si-
jeun koe Kristoes. *a* Mat. 10 : 16. *b* Kol. 4 : 5.
*c* Am. 5 : 13. *d* Roem 12 : 2; 1 Kor. 14 : 20. *e* Sil.
20 : 1; 23 : 20; Loek. 21 : 34. *f* Kol. 3 : 16. *g* Kol.
3 : 17; 1 Tes. 5 : 18. *h* 1 Petr. 5 : 5.

22 Eh, [a] sakoer awewe! sing pada ngesto
ka salaki maraneh, koemaha tjara ka
23 Goesti; 'karana [b] lalaki teh sirah awewe,
sapĕrti Kristoes ge [c] sirah garedja; sarta
nja andjeunna teh Djoeroe-salamĕt sa-
24 lirana teja. 'Koe sabab eta, sapĕrti ga-
redja ngesto ka Kristoes, nja kitoe keneh
awewe koedoe pada ngesto ka salakina
25 dina sagala pĕrkara. 'Eh, [d] sakoer la-
laki! sing pada njaäh ka pamadjikan
maraneh, sapĕrti Kristoes ge miasih ka
garedja, sarta geus njĕrahkeun andjeun
26 nja keur mangpaät eta; 'kĕrsana teh
[e] rek disoetjikeun, sanggeus koe an-
djeunna dibĕrĕsihkeun koe tji-panjebor
27 teja barĕng pangandika; 'soepaja nga-
djagragkeun garedja teh di pajoeneun
salira andjeunna moelja, hanteu tje-
rong, atawa karĕdjoet, atawa sapapa-
dana; [f] nja soepaja soetji sarta taja
28 pikatjawadeunana. 'Nja kitoe keneh
moenggoeh lalaki wadjib njaäh ka pa-
madjikan, satjara ka awakna sorangan.
Tijap-tijap noe njaäh ka pamadjikan, eta
29 teh njaäh ka dirina.'Karana salalawasna
ge tara aja noe geuleuh ka awak so-
rangan; ĕnjana mah dibajoean sarta di-
gĕtenan, sapĕrti Goesti ge ka garedja
30 kitoe keneh. 'Sabab [g] oerang teh ang-
gahota salirana, asal ti daging andjeunna
31 sarta ti toelang andjeunna. 'Koe sabab
eta, [h] djalma bakal ninggalkeun indoeng-
bapana, toeloej ngarakĕtan ka pama-
djikanana; ari eta doewanana bakal
32 djadi sadaging. 'Eta teh rasijah gĕde;
ari ditjatoerkeunana koe kaoela [i] nĕng-
gĕl ka Kristoes reudjeung garedjana.
33 'Sabalikna maraneh oge, oenggal-oeng-
gal djalma koedoe pada njaäh ka pama-
djikan, sing sakoemaha ka awak sora-
ngan; ari awewe mah masing sijeun koe
salakina. *a* 1 Moesa 3 : 16; Kol. 3 : 18; 1 Petr. 3 : 1.
*b* 1 Kor. 11 : 3. *c* p. 1 : 22. *d* Kol. 3 : 19; 1 Petr. 3 : 7.
*e* Joh. 17 : 17, 19; Tit. 3 : 5; 1 Petr. 3 : 21. *f* Kol. 1 : 22.
*g* 1 Kor. 12 : 27. *h* 1 Moesa 2 : 24. *i* 2 Kor. 11 : 2.

## PASAL 6.

Eh, [a] sakoer baroedak! sing pada noe-
roet ka indoeng-bapa maraneh di djĕro
Goesti; karana lampah kitoe teh bĕnĕr.
2 'Koedoe [b] masing hormat ka bapa sarta
ka indoeng (nja eta timbalan pangheu-
3 lana noe make pĕrdjangdjian); 'soepaja
maneh djamoega, sarta pandjang oemoer
4 di boemi. 'Ari maraneh, eh [c] sakoer
bapa! poma oelah njijeun piambĕkeun
anak maraneh; bĕnĕrna mah koedoe di-
moemoele kalawan piwoeroek sarta
pangwarah ti Goesti. *a* Kol. 3 : 20.
*b* 2 Moesa 20 : 12. *c* Sil. 19 : 18, 19; Kol. 3 : 21.

5 Eh, [a] sakoer noe ngaboedjang! sing
pada noeroet ka djoeragan maraneh di
lahir, moedoe djeung sijeun sarta ngagi-
dir, kalawan langsarna hate maraneh,
6 [b] sakoemaha ka Kristoes; 'oelah make
ngawoela ngan hareupeun bae, tjara noe
ngarah dipikarĕsĕp koe djalma; nja moe-
doe sakoemaha kawoelaning Kristoes,
ngestoekeun pangĕrsa Allah tĕroes reu-
7 djeung hate; 'sarta ngawoela djeung
satĕmĕnna, sakoemaha ka Goesti, lain
8 ka djalma; 'sapedah maraneh pada nja-
ho, naon bae kahadean noe geus dipi-
gawe koe oenggal-oenggal djalma, eta
tangtoe pinampaeun gandjaranana ti
Goesti, boh anoe koemawoela, boh anoe
9 mĕrdika. 'Ari maraneh, eh [c] sakoer djoe-
ragan! koedoe pon kitoe keneh nja mi-
lampah ka boedjang, oelah make nga-
mang-ngamang, rehna pada njaho, jen
Goesti itoe nja Goesti maraneh keneh
linggih di sawarga, sarta [d] moenggoeh
di andjeunna mah hanteu pisan pilih-
kasih. *a* Kol. 3 : 22; Tit. 2 : 9; 1 Petr. 2 : 18.
*b* p. 5 : 22. *c* Kol. 4 : 1. *d* Roem 2 : 11.

10 Djeung deui, eh doeloer-doeloer ka-
oela! sing pada djadi koewat di djĕro
Goesti, sarta dina kabĕdasan kawasana.
11 'Pake koe maraneh [a] salĕngkĕping pa-
karang Allah, soepaja maraneh bisa
tagĕn ngalawan sagala akal kalitjikan
12 Iblis. 'Karana oerang pĕrang teh lain

djeung [b] daging sarta gĕtih, ĕnjana mah
djeung [c] sakabeh pangkat-pangkat,
djeung noe pada moerba, djeung noe
pada njakrawati poëkna djaman ijeu,
djeung sakoer soekma djaroelig di
13 awang-awang. 'Koe sabab kitoe, geura
tjokot salĕngkĕping pakarang Allah, soe-
paja maraneh [d] koewat ngalawan dina
mangsa poëan goreng, sarta ari geus
ngalampahkeun saniskara teh, tagĕn.
14 'Manana sing tĕgĕr nangtoeng, [e] tjang-
keng maraneh disaboek koe kajaktian,
djeung dibadjoe-kĕre koe kabĕnĕran;
15 'djeung soekoe disapatoean koe samak-
16 tana Indjil kasĕnangan. 'Toeroeg-toeroeg
tjokot [f] kĕpĕng kapĕrtjajaän, nja koe
eta maraneh bisa mareumkeun sakabeh
17 djamparing seuneu si goreng teja. 'Sarta
tjokot [g] balakoetak kasalamĕtan, djeung
[h] pĕdanging Roh, tĕgĕsna pangandika
18 Allah. 'Djeung [i] salalawasna koedoe nĕ-
nĕda koe Roh, kalawan saniskara panĕ-
da reudjeung panjambat, sarta barĕngan
koe njaring noe teu pĕgat-pĕgat, bari
mangnjambatkeun sadajana djalma sa-
19 roetji; 'kitoe deui ka diri kaoela, [j] soe-
paja kaoela moegi dipaparin pangandika
dina ngangah soengoet kaoela, baris
kaoela djeung kaloedeungan ngoewar-
20 keun [k] rasijah Indjil; 'nja tina sabab eta
teh kaoela piwarangan [l] njandang rante;
soepaja kaoela bisa njatoerkeun eta
djeung kaloedeungan, sakoemaha mis-
tina kaoela njatoerkeun.

*a* 2 Kor. 10 : 4. *b* Mat. 16 : 17. *c* p. 2 : 2. *d* 1 Petr. 5 : 8, 9. *e* Jĕs. 59 : 17. *f* 1 Petr. 5 : 9. *g* Jĕs. 59 : 17; 1 Tes. 5 : 8. *h* Ibr. 4 : 12. *i* Kol. 4 : 2, 3. *j* Lal. 4 : 29; 2 Tes. 3 : 1. *k* p. 3 : 4, 9. *l* p. 3 : 1; 2 Tim. 1 : 16.

21 Djeung [a] soepaja maraneh ge pada
njaho kana hal pĕrkara kaoela, sarta
kana lalampahan kaoela, saniskarana
mĕngke ka maraneh ditjaritakeun koe
[b] Tihikoes, doeloer kaäsih sarta sarat
22 satoehoe di djĕro Goesti. 'Eta [c] koe ka-
oela geus dititah ka maraneh, kitoe anoe
dipambrih, soepaja maraneh pada njaho
kana hal pĕtana kaoela, djeung soepaja
eta ngalilipoer kana hate maraneh.

*a* Kol. 4 : 7. *b* Lal. 20 : 4. *c* Kol. 4 : 8; 2 Tim. 4 : 12.

23 Moegi-moegi doeloer-doeloer [a] pada
dipaparin kasĕnangan, djeung kanjaähan
barĕng kapĕrtjajaän, ti Allah Rama,
24 sarta ti Goesti Jesoes Kristoes. 'Sih-
koernija teh moegi-moegi njarĕngan ka
sadajana djalma noe njaäh ka Goesti
oerang Jesoes Kristoes sarta teu bejak-
bejak. Amin.

*a* 1 Kor. 16 : 22, 23; Pil. 4 : 23.

---

# SĔRAT TI RASOEL PAOELOES
## KA OERANG PILIPI.

### PASAL 1.

Sĕrat kaoela Paoeloes djeung [a] Timo-
teoes, [b] abdi Jesoes Kristoes, doema-
tĕng sadaja djalma saroetji di djĕro Kris-
toes Jesoes, noe aja di [c] nagara Pilipi,
sarta ka para pangoeroes reudjeung ka
2 para djoeroe-laden: 'moegi-moegi [d] ma-
raneh pada dipaparin sih-koernija reu-
djeung kasĕnangan ti Allah, Rama oe-
rang, sarta ti Goesti Jesoes Kristoes!

*a* 2 Kor. 1 : 1. *b* Roem 1 : 1. *c* Lal. 16 : 12. *d* Kol. 1 : 2.

3 Kaoela [a] moedji soekoer ka Allah ka-
oela, saban-saban kaoela ras ingĕt ka
4 maraneh. 'Djeung salawasna dina saka-
beh panĕda kaoela, teu loewang mang-
nĕdakeun maraneh sakabeh sarta kaboe-
5 ngahan, 'tina sabab [b] katoenggalan
maraneh teh djeung Indjil, [c] ti poë ba-
6 rangmimiti dongkap ka ajeuna; 'djeung
bari nangtoekeun dina pikir kaoela, [d] ari
noe mitĕmbĕjan ngadamĕl padamĕlan
hade di djĕro hate maraneh teja, tan-
wande bakal marantoskeun eta dongkap
7 kana poëan Jesoes Kristoes. 'Nja pantĕs
lĕbah kaoela ngangkeuhkeun kitoe ka
maraneh sadaja, sabab [e] maraneh aja
dina hate kaoela, ari dina kaoela [f] njan-

dang barogod, djeung dina kaoela mang-
lawankeun sarta ngajakinkeun Indjil,
maraneh teh sakabeh pada miloe nga-
8 bogaän sih-koernija djeung kaoela. 'Ka-
rana [g] Allah teh saksi kaoela, jen kaoela
hajang pisan papanggih djeung maraneh
sakabeh kalawan tjitĕrĕs Jesoes Kris-
9 toes. 'Sarta ijeu noe koe kaoela disoe-
hoenkeun teh, nja kanjaähan maraneh
moegi mingkin tambah deui tambah deui
moenggoeh dina kanjaho sarta dina sa-
10 niskara pangrasa; 'soepaja maraneh [h]
bisa njoba-njoba naon noe hade, naon
noe goreng; [i] sangkan maraneh sadjati,
euweuh noe matak tatadjongan baris
11 dina poëan Kristoes; 'pinoeh koe [j] boe-
wah kabĕnĕran, noe koe lantaran Je-
soes Kristoes matak ngadjadikeun ka-
moeljaän reudjeung poedji bade ka Allah.

*a* Roem 1 : 8; 1 Kor. 1 : 4. *b* 1 Joh. 1 : 3, 7. *c* Kol. 1 : 6. *d* 1 Kor. 1 : 6—8. *e* 2 Kor. 7 : 3. *f* Ep. 3 : 1; 4 : 1; Kol. 4 : 18. *g* Roem 1 : 9. *h* Roem 2 : 18; 12 : 1, 2. *i* p. 2 : 15; Kol. 1 : 22. *j* Ep. 5 : 9.

12 Djeung deui, eh doeloer-doeloer! ka-
oela mere njaho ka maraneh, ari noe
kasorangkeun ka kaoela teh, eta geus
leuwih pisan nja matak madjoekeun In-
13 djil; 'datang ka barogod kaoela geus
katara jen tina sabab Kristoes, di sagĕ-
dong pangadilan djeung ka sakabeh lijan
14 ti dinja; 'sarta ari doeloer-doeloer di
djĕro Goesti teh, anoe reja mah kakĕn-
dĕlan koe barogod kaoela, noe matak
tambah kawanianana njatoerkeun pa-
15 ngandika djaoeh kana sijeun. 'Nja aja
oge sawareh ngoewarkeun Kristoes teh
koe bawaning dĕngki sarta hajang pa-
seja, tatapi sawareh deui mah ngoewar-
16 keunana koe bawaning soeka. 'Ari itoe
pangoewarkeunana Kristoes teh tina ha-
jang paseja, [a] hanteu bĕrĕsih; panjanana
ngawoewoehkeun kasoekĕran kana ba-
17 rogod kaoela; 'tatapi ari eta mah tina
kanjaähan, pedah njarahoëun jen kaoela
teh dibakoekeun manglawankeun Indjil.
18 'Djadi ajeuna koemaha? Parandene kitoe
ge, boh dipake paminding, boh djeung
saĕnja-ĕnjana, da geuning Kristoes ke-
neh bae anoe dioewarkeun teh; nja eta
koe kaoela dipake boengah, sarta bakal
19 dipake boengah bae. 'Karana kaoela nja-
ho, jen eta teh kadjadjadianana tangtoe
matak salamĕt kaoela, [b] koe bĕrkah pa-
nĕda maraneh sarta koe pitoeloeng Roh
20 Jesoes Kristoes; 'nja sakoemaha noe
dipikahajang sarta [c] diarĕp-arĕp koe
kaoela, jen kaoela teh dina saniskara
oge moal kawiwirangan; satĕgĕsna mah
djeung sakoer kaloedeungan, koemaha
adat sasari, nja kitoe keneh ajeuna, Kris-
toes teh bakal kaägoengkeun dina awak
kaoela, boh koe hiroep kaoela, boh koe
21 paeh kaoela. 'Karana [d] hiroep kaoela
teh Kristoes, sarta paeh teh kaoentoe-
22 ngan kaoela. 'Tatapi lamoen hiroep di
djĕro daging teh matak kaoela aja [e] boe-
wah pagawean, sarta mana noe dek di-
23 pilih, eta kaoela alim teuing. 'Sabab
kaoela disĕdĕkkeun koe doewa pĕrkara:
[f] aja hajang ninggal, sarta reureudjeu-
ngan djeung Kristoes; karana eta teh
24 leuwih hade katjida. 'Tatapi ari tĕtĕp
di djĕro daging mah, eta leuwih pĕrloe
25 tina sabab maraneh. 'Sarta tina bawa-
ning pangandĕl kitoe, kaoela njaho [g] jen
kaoela teh bakal tĕtĕp, sarta tĕtĕp reu-
reudjeungan djeung maraneh sakabeh,
nja baris pimadjoeëun maraneh sarta
26 baris kaboengahaning kapĕrtjajaän; 'soe-
paja sing leuwih pisan pamoedji mara-
neh teh di djĕro Kristoes Jesoes koe
karana kaoela, tina sabab kaoela datang
27 deui ka maraneh. 'Ngan [h] maraneh loe-
mampah teh moedoe sing sakoemaha
pipantĕseunana kana Indjil Kristoes;
soepaja, boh kaoela datang sarta tĕpoeng
djeung maraneh, boh keur djaoeh, ka-
oela ngadenge hal maraneh, jen mara-
neh teh pada tĕgĕr [i] toenggal saroh,
sarta pada sapikir [j] ngabantoe mang-
mĕrangkeun kapĕrtjajaän kana Indjil,
28 'djeung [k] teu pisan gimir koe noe nga-
moesoeh; eta teh alamat karoeksakan
ka itoe, ari moenggoeh ka maraneh
mah alamat kasalamĕtan, sarta kitoe
29 teh ti Allah. 'Karana maraneh geus pada
dipasihan koernija tina sabab Kristoes,
[l] lain woengkoel pĕrtjaja bae ka Kris-
toes teh, malah djeung njandang sang-
30 sara tina sabab andjeunna; 'da maraneh
pĕrang saroewa bae, sakoemaha noe koe
maraneh bareto katendjo di kaoela,
sarta ajeuna kadenge ti kaoela.

*a* 2 Kor. 2 : 17. *b* 2 Kor. 1 : 11. *c* Roem 5 : 5. *d* Roem 14 : 7, 8; Gal. 2 : 20. *e* p. 4 : 17. *f* 2 Kor. 5 : 8. *g* p. 2 : 24. *h* Kol. 1 : 10. *i* Lal. 4 : 32; p. 2 : 2. *j* Roem 15 : 30; Joed. 3. *k* 1 Petr. 3 : 14. *l* Lal. 5 : 41; Roem 5 : 3.

## PASAL 2.

Ari ajeuna, moen aja panglilipoer di
djĕro Kristoes, moen aja pangoepa-
hing kanjaähan, moen aja [a] katoengga-
lan Roh, moen aja karoenja sarta ka-
2 wĕlasan: 'tjing, geura toetoegkeun ka-
boengahan kaoela, [b] nja moedoe masing
samijoek, saroewa nja kanjaähan, sapi-
3 kir djeung sapangrasa. 'Oelah milampah
naon-naon koe tina hajang paseja, ata-
wa [c] ngarah kahormatan gapong; bĕ-
nĕrna mah koe karĕndahan ati moedoe
pada ngangkeuhkeun batoer poendjoel
4 ti batan diri sorangan. 'Oelah pada no-
lih [d] kangeunahan pribadi, nja moedoe
pada nolih deui kangeunahan batoer.
5 'Sabab maraneh [e] pangrasa teh moedoe
sakoemaha pangraos Kristoes Jesoes.
6 'Ari eta, [f] keur nganggo roepaning Al-
lah, sami teh djeung Allah koe andjeun-
7 na hanteu dimanah ngarampog; 'nadjan
kitoe seug ngeuweuhkeun andjeun, [g] nga-
lap roepa kawoela, djadi saroewa djeung
8 manoesa, 'sarta kapĕndak sarimbag
djeung manoesa. Andjeunna teh geus
ngahandapkeun andjeun, [h] djadi anoet
moenggah datang ka poepoes, nja da-
9 tang ka poepoes dina kai-dipalang. 'Tina
sabab kitoe, [i] andjeunna koe Allah geus
diloehoerkeun kalangkoeng pisan, sarta
dipasihan djĕnĕngan poendjoel ti saka-
10 beh ngaran, 'soepaja sakabeh toeoer,
sakoer noe aja di sawarga, sarta noe
aja di boemi, djeung noe aja di sahan-
dapeun boemi, [j] pada darĕkoe, mawa
11 djĕnĕngan Jesoes, 'djeung [k] soepaja sa-
kabeh letah pada ngakoekeun, jen Je-
soes Kristoes teh Goesti, pikeun ka-
moeljaän Allah Rama.

*a* 2 Kor. 13 : 13. *b* p. 1 : 27; 3 : 16. *c* Gal. 5 : 26. *d* 1 Kor. 10 : 24; 13 : 5. *e* Joh. 13 : 15. *f* Kol. 1 : 15. *g* 2 Kor. 8 : 9; Ibr. 2 : 14, 17. *h* Mat. 26 : 39; Joh. 14 : 31; Ibr. 12 : 2. *i* Lal. 2 : 33; Ep. 1 : 21; Ibr. 1 : 4. *j* Roem 14 : 11. *k* Lal. 2 : 36; 10 : 36; 1 Kor. 8 : 6.

12 Koe sabab eta, eh kaäsih kaoela! sa-
pĕrti maraneh salawasna [a] noeroet, oe-
lah mangsa keur djonghok kaoela bae,
soemawonna ajeuna keur kaoela djaoeh,
koedoe pada njijeun kasalamĕtan diri
maraneh kalawan sijeun sarta ngagidir.
13 'Karana [b] nja Allah anoe ngadamĕl di
djĕro maraneh teh hajang sarta djeung
prakna ngalampahkeun, tina sabab ka-
14 soekaänana. 'Saniskara teh lampahkeun
[c] oelah djeung gĕgĕlĕndĕng sarta ma-
15 likkeun omong; 'soepaja maraneh [d] oe-
lah aja tjawadeun, sarta sing bĕrĕsih,
djadi poetra Allah, euweuh koetjiwana
tjitjing teh di tĕngah [e] bangsa bengkok
sarta tibalik pikir; ari di tĕngah eta
teh maraneh ngagĕntjlang sapĕrti da-
16 mar di doenya; 'pada mintonkeun [f] pa-
ngandika kahiroepan, [g] keur pipamoe-
djieun kaoela dina poëan Kristoes, jen
kaoela [h] loemampah teh hanteu gaplah,
kitoe deui digawe teh hanteu gaplah.
17 'Tatapi sanadjan [i] kaoela datang ka di-
djadikeun koerban inoeman ge, ditjitji-
keun bari ngoerban sarta manghoeloean
kapĕrtjajaän maraneh, kaoela mah [j] boe-
ngah, sarta miloe boengah djeung ma-
18 raneh sakabeh. 'Moenggoeh maraneh ge
moedoe pada boengah tina sabab kitoe,
sarta miloe boengah djeung kaoela.

*a* 2 Kor. 2 : 9. *b* 2 Kor. 3 : 5. *c* 1 Kor. 10 : 10. *d* 1 Tim. 6 : 14. *e* Lal. 2 : 40; 1 Petr. 2 : 12. *f* Lal. 5 : 20. *g* 2 Kor. 1 : 14. *h* Gal. 2 : 2. *i* 2 Tim. 4 : 6. *j* 2 Kor. 12 : 15.

19 Sarta kaoela aja pangharĕpan di djĕro
Goesti Jesoes, moal lila ge [a] nitahan
Timoteoes ka maraneh, [b] soepaja kaoela
ge sĕnang, samangsa kaoela meunang
20 bedja hal pĕrkara maraneh. 'Karana ka-
oela [c] taja deui noe sapikir tjara eta;
tangtoe tĕmĕn pisan ngoeroeskeun hal
21 pĕrkara maraneh. 'Karana ari noe loba
mah pada ngoeroes anoe dirina sora-
ngan, lain ngoeroes anoe Kristoes Je-
22 soes. 'Ari moenggoeh Timoteoes mah
maraneh pada njaho kaestoeanana, jen
geus ngabdi reudjeung kaoela dina In-
djil, sakoemaha tjara anak ka bapa.
23 'Pangharĕpan kaoela, dimana kaoela
geus tĕrang pitĕmaheunana pĕrkara ka-
24 oela, ngageuwat nitahan eta. 'Tatapi
kaoela di djĕro Goesti geus nangtoe-
keun, [d] jen kaoela sorangan ge bakal
25 tereh bisa ngadatangan. 'Tatapi kaoela
boga rasa pĕrloe nitahan ka maraneh
[e] Epaproditoes, doeloer kaoela, sarta
pangbantoe digawe, djeung batoer sa-
sama pĕrang, noe djadi djoeroengan ma-
raneh sarta poerah ngaladenan panga-
26 boetoeh kaoela. 'Noe matak dititah, tina
sabab hajangeun papanggih djeung ma-
raneh sakabeh, sarta bangĕt mĕlangna,
pedah maraneh geus ngadenge bedja, jen
27 dirina teh boga panjakit. 'Enja eta teh

tadina boga panjakit tamah, wani bis-
bis maot; ngan tatapi Allah miwĕlasan
ka dinja, sarta lain ka dinja bae, malah
ka diri kaoela oge, soepaja kaoela na-
langsa teh oelah katambah deui nalang-
28 sa. 'Tina sabab kitoe mingkin geuwat
dititah koe kaoela, soepaja maraneh,
ari nendjo ka eta, seug pada boengah
deui, sarta diri kaoela kasoedaän nja
29 nalangsa. 'Eta koe maraneh [f] akoe di
djĕro Goesti kalawan sagala kaboenga-
han; djeung [g] moedoe ngadjenan ka
30 djalma noe kitoe; 'sabab nja koe ka-
rana padamĕlan Kristoes noe matak
datang ka bis-bis maot teh, tega ka pa-
tina, bawaning hajangeun njoekoepan
anoe koerang keneh pangalaladenan
maraneh teh ka kaoela. *a* 1 Tes. 3 : 2.
*b* 2 Kor. 7 : 13. *c* 1 Kor. 16 : 10. *d* p. 1 : 25. *e* p. 4 : 18.
*f* Roem 16 : 2. *g* 1 Kor. 16 : 18; 1 Tes. 5 : 12.

## PASAL 3.

Djeungna deui, eh doeloer-doeloer ka-
oela! [a] sing pada boengah di djĕro
Goesti. Njoeratan kitoe-kitoe keneh ka
maraneh, kaoela teh moal djoehal, sarta
2 matak santosa ka maraneh. 'Geura ta-
rendjokeun [b] andjing teja; geura taren-
djokeun [c] djalma goreng njĕkĕl gawe;
geura tarendjokeun soesoenatan teu poe-
3 goeh. 'Karana ari noe disoenatan [d] sa-
estoe mah nja oerang, [e] noe ngabakti
ka Allah koe Roh, sarta moedji maneh
tina hal Kristoes Jesoes, djeung hanteu
4 ngandĕlkeun daging. 'Halta [f] di kaoela
ge aja pĕrkara daging andĕlkeuneun.
Lamoen anoe sedjen boga rasa, jen di-
rina aja andĕlkeuneun pĕrkara daging,
5 kaoela mah komo: 'disoenatan [g] oemoer
dalapan poë, bangsa Israil, kaom Binya-
min, oerang Ibrani toeroenan ti Ibrani;
moenggoeh hal toret, kaoela [h] ahli pa-
6 risi; 'moenggoeh hal kasarĕgĕpan, [i] ka-
oela djalma nganijaja garedja; moeng-
goeh hal kabĕnĕran noe dina toret teja,
7 kaoela euweuh tjawadeun. 'Tatapi anoe
djadi kaoentoengan kaoela teh, [j] eta
8 koe kaoela diangkĕn karoegian. 'Saĕnja-
ĕnjana mah, saniskara ge koe kaoela
diangkĕn karoegian bae, koe tina ka-
ahenganana kanjaho ka Kristoes Jesoes,
Goesti kaoela; nja tina sabab andjeunna
kaoela geus tjoel, daek karoegian eta
saniskara, datang ka diangkĕn roentah,
soepaja kaoela meunang Kristoes djadi
9 kaoentoengan kaoela; 'sarta kapanggih
aja di djĕro andjeunna, lain boga ka-
bĕnĕran kaoela pribadi anoe ti toret,
boga teh kabĕnĕran anoe datang koe
kapĕrtjajaän ka Kristoes, tĕgĕsna ka-
bĕnĕran [k] anoe ti Allah, lantaran ka-
10 pĕrtjajaän; 'sangkan kaoela nganjaho-
keun ka Kristoes, djeung kana [l] kama-
tihan tanghina, sarta kana [m] toenggal
djeung kasangsaraänana, djadi sakaroe-
11 pa djeung poepoesna; 'malah-mandar
kaoela datang ka bisa hoedang deui ti
12 noe paraeh. 'Lain pisan jen geus beu-
nang koe kaoela, atawa kaoela ĕnggeus
sampoerna; ĕnjana mah diobrek-obrek,
malah-mandar koe kaoela katewak, sa-
pedah diri kaoela ge geus ditewak koe
13 Kristoes. 'Eh, doeloer-doeloer! kaoela
teu pisan-pisan boga angkeuh, jen geus
14 katewak koe kaoela. 'Ngan kaoela mi-
lampah ijeu hidji pĕrkara: noe ka toe-
kang dipopohokeun, sarta [n] tjondong
ka noe di hareup, moro-moro kana tĕ-
tĕngĕr, noedjoe gandjaranana pangnja-
oer Allah ti sawarga di djĕro Kristoes
15 Jesoes. 'Ari oerang, sakoer-sakoer [o] noe
sampoerna, hajoe pada boga rarasaän
kitoe; sarta oepama maraneh dina naon-
naon aja rarasaän salija, eta ge koe
Allah tangtoe bakal diëbrehkeun ka
16 maraneh. 'Ngan anoe geus beunang koe
oerang, dina eta oerang loemampah teh [p]
koedoe sing satata sarta sing sapangrasa.
*a* p. 4 : 4. *b* Jĕs. 56 : 10. *c* 2 Kor. 11 : 13. *d* Roem
2 : 29; Kol. 2 : 11. *e* Joh. 4 : 24. *f* 2 Kor. 11 : 18, 22.
*g* 1 Moesa 17 : 12; Roem 11 : 1. *h* Lal. 26 : 5. *i* Lal.
22 : 3, 4; Gal. 1 : 13. *j* Loek. 14 : 33. *k* Roem 3 : 22.
*l* Roem 6 : 4, 5. *m* Roem 8 : 17. *n* 1 Kor. 9 : 24; 2 Tim.
4 : 7. *o* 2 Kor. 13 : 11; Ibr. 5 : 14. *p* p. 1 : 27; 2 : 2.

17 Moedoe sing pada [a] niroe ka kaoela,
eh doeloer-doeloer! sarta arawaskeun
ka sakoer noe loemampah tjara kaoela,
reh kaoela teh pada djadi toeladan toe-
18 roetaneun maraneh. 'Karana reja pisan
djalma, geus rĕmĕn koe kaoela ditja-
toerkeun ka maraneh, ajeuna ditjatoer-
keun deui [b] bari ragragan tji-panon, eta
teh ngamoesoeh ka kai-dipalang Kris-
19 toes. 'Ari noe kitoe teh [c] panoengtoe-
nganana karoeksakan, [d] ari miallahna
ka beuteungna, noe djadi kamoeljaäna-
na teh [e] wiwirangna, sarta malikiranana
20 barang doenya bae. 'Tatapi [f] ari lalam-
pahan oerang mah aja di sawarga; nja

[g] ti dinja pisoempingeunana Djoeroe-
salamĕt, noe koe oerang diarĕp-arĕp
teja, tĕgĕsna Goesti Jesoes Kristoes;
21 'anoe bakal njalin [h] ijeu badan oerang
noe hina, sangkan sakaroepa reudjeung
salira andjeunna noe moelja, koe ka-
matihanana, anoe djadi lantaran matak
ijasaeun naloekkeun saniskara ka an-
djeunna.

*a* 1 Kor. 11 : 1; p. 4 : 9. *b* 2 Kor. 2 : 4. *c* 2 Kor. 11 : 15. *d* Roem 16 : 18. *e* Roem 6 : 21. *f* Kol. 3 : 1; Ibr. 11 : 13—16; 13 : 14. *g* 1 Kor. 1 : 7; Tit. 2 : 13. *h* 1 Kor. 15 : 43, 49.

## PASAL 4.

Koe sabab eta, eh doeloer-doeloer ka-
oela noe kaäsih sarta dipikangĕn,
[a] kaboengahan sarta makoeta diri ka-
oela! moedoe sing [b] pada tĕgĕr kitoe
di djĕro Goesti teh, eh kaäsih!

*a* 1 Tes. 2 : 19. *b* 2 Tes. 2 : 15.

2 Kaoela mamatahan ka Ewodia, sarta
mamatahan ka Sintika, koedoe roentoet
3 di djĕro Goesti. 'Sarta panĕda kaoela
ka maneh, eh batoer kaoela noe satoe-
hoe! moedoe toetoeloeng ka eta teh,
noe geus [a] pada ngabantoe pĕrang ka
kaoela dina hal Indjil, reudjeung Kle-
men sarta djeung pangbantoe kaoela
sadjaba ti dinja, ari eta ngaranna [b] aja
dina kitab kahiroepan.

*a* p. 1 : 27. *b* Wahj. 13 : 8.

4 Sing [a] pada boengah di djĕro Goesti
saĕndĕng-ĕndĕng; kaoela ngelingan deui:
5 sing pada boengah. 'Kalamisan ati ma-
raneh moedoe katangen koe sakabeh
6 djalma. [b] Goesti teh geus deukeut. 'Po-
ma [c] oelah rek salĕmpang kana naon-
naon; ari dina saniskara, noe dipikaha-
jang koe maraneh teh, oendjoekkeun
ka Allah koe panĕnĕda reudjeung pa-
njambat, barĕngan koe moedji soekoer.
7 'Sarta ari [d] kasĕnangan Allah teh, anoe
ngoengkoelan sagala pangarti, tangtoe
ngaraksa hate reudjeung pikir maraneh
di djĕro Kristoes Jesoes.

*a* p. 3 : 1; 1 Tes. 5 : 16. *b* Jak. 5 : 8, 9. *c* Mat. 6 : 25; 1 Tim. 2 : 1; 1 Petr. 5 : 7. *d* Joh. 14 : 27.

8 Djeungna deui, eh doeloer-doeloer!
[a] saniskara noe sajakti, saniskara noe
prajoga, saniskara noe bĕnĕr, saniskara
noe soetji, saniskara noe pikanjaäheun,
saniskara noe hade oenina, naon bae
lampah kahadean, sarta naon bae lam-
pah kapoedjian, nja eta teh geura pa-
9 likiran. 'Sakoer bae noe geus diwoe-
roekkeun ka maraneh, djeung noe geus
katampa, sarta noe geus kadenge, djeung
noe geus katendjo di kaoela, nja eta
teh lalampahkeun; ari kitoe mah, [b] Al-
lah noe kagoengan sagala kasĕnangan
tangtoe njarĕngan ka maraneh.

*a* Roem 12 : 17; Tit. 3 : 8, 14. *b* 1 Tes. 5 : 23.

10 Ari kaoela teh meunang kaboengahan
liwat saking di djĕro Goesti, [a] pedah
maraneh ajeuna kahoedang ngingĕtkeun
deui ka kaoela; nja tadi ngingĕtkeun
oge, ngan maraneh hanteu kaoer balas
11 halangan. 'Noe matak kaoela ngomong
kitoe teh, lain pisan sabab aja kakoe-
rangan; karana kaoela geus diadjar [b]
12 njoekoepkeun saäja-ajana di kaoela. 'Ka-
oela apal kana dihandapkeun, kitoe deui
apal kana boga leuwihan; [c] ka oeng-
gal-oenggal pĕrkara sarta ka sakabeh
kaoela teh geus dipahamkeun, tjat ka
seubeuh tjat ka kĕntel, boh boga leu-
13 wihan boh kakoerangan. 'Kaoela bisa
saniskara, [d] koe Kristoes noe maparin
14 kakoewatan ka kaoela. 'Parandene ki-
toe ge, hade pisan eta lampah maraneh
teh ngabelaän kana kasoekĕran kaoela.
15 'Malah maraneh ge, oerang Pilipi! pada
njaho, keur anjaran Indjil, basa kaoela
ka loewar ti Makĕdoni teja, [e] taja pi-
san garedja ngagandjĕl-gandjĕl kaoela
kana hal itoengan nampa-ngaloewar-
keun, ngan kadjaba diri maraneh woeng-
16 koel. 'Karana malah keur kaoela di
Tesalonika ge, maraneh ngiriman ka
kaoela sakali sarta mindo, adjang pa-
17 ngaboetoeh kaoela. 'Lain pisan kaoela
jen mambrih pamere, ari noe dipam-
brih teh boewahna; dĕmi eta teh nga-
18 rĕkahan adjang itoengan maraneh. 'Ari
kaoela teh sagala katjoekoepan, moeng-
gah datang ka leuwihan; kaoela teh
moekti, sanggeus nampa ti [f] Epapro-
ditoes pangirim maraneh teja, [g] saiba-
rat aämbeuan anoe seungit, koerban
noe dianggo kasĕdĕp sarta kamanah
19 koe Allah. 'Sabalikna Allah kaoela [h]
tangtoe njoekoepan sapangaboetoeh
maraneh, noemoetkeun sakoemaha ka-
soegihanana, kalawan kamoeljaän, lan-
20 taran Kristoes Jesoes. 'Ari [i] Allah, Rama
oerang, koedoe dibaktian kamoeljaän
langgĕng salalawasna. Amin.

*a* 2 Kor. 11 : 9. *b* Ibr. 13 : 5. *c* 2 Kor. 11 : 27. *d* 2 Kor. 12 : 10. *e* 2 Kor. 11 : 9. *f* p. 2 : 25. *g* Ep. 5 : 2; Ibr. 13 : 16. *h* 2 Kor. 9 : 8. *i* Gal. 1 : 4, 5.

21 Pangnĕpikeun salam kaoela ka sada-
jana djalma saroetji di djĕro Kristoes Je-
soes. [a] Ari doeloer-doeloer noe babarĕ-
ngan djeung kaoela ngirim salam ka ma-
22 raneh. 'Sadajana [b] djalma saroetji ngirim
salam ka maraneh, soemawonna oerang
karaton praboe. *a* 1 Kor. 16 : 20. *b* 2 Kor. 13 : 12.
23 Moegi-moegi [a] sih-koernija Goesti oe-
rang Jesoes Kristoes njarĕngan ka ma-
raneh sadaja. Amin. *a* 1 Kor. 16 : 23; Kol. 4 : 8.

---

# SĔRAT TI RASOEL PAOELOES
## KA OERANG KOLOSA.

---

### PASAL 1.

Sĕrat kaoela Paoeloes, rasoel Jesoes
Kristoes, [a] koe pangĕrsa Allah, reu-
2 djeung ti [b] Timoteoes saderek, 'doema-
tĕng doeloer-doeloer di djĕro Kristoes
noe saroetji sarta pĕrtjaja, di nagara
Kolosa: [c] moegi-moegi maraneh pada
dipaparin sih-koernija reudjeung kasĕ-
nangan ti Allah, Rama oerang, sarta
ti Goesti Jesoes Kristoes!
*a* Ep. 1 : 1. *b* Pil. 1 : 1. *c* 1 Tes. 1 : 1.
3 Kaoela [a] maroedji soekoer ka Allah,
Rama Goesti oerang Jesoes Kristoes,
sarta salawasna mangnĕdakeun mara-
4 neh, 'sapedah kaoela geus ngadenge hal
kapĕrtjajaän maraneh ka Goesti Jesoes,
sarta kanjaähan maraneh ka sakabeh
5 djalma saroetji, 'tina sabab pangarĕp-
ngarĕp, [b] anoe ditjadangkeun pikeun ma-
raneh di sawarga; hal eta koe maraneh
geus kadenge bareto, koe lantaran [c] pa-
6 ngandika kajaktian, tĕgĕsna Indjil; 'noe
geus datang ka maraneh, malah ka sa-
doenya kabeh; sarta boewahan, djeung
ngagĕdean, sapĕrti di maraneh ge kitoe
keneh, [d] ti watĕs poëan maraneh nga-
denge eta, sarta narimakeun kana sih-
7 koernija Allah reudjeung saestoena; 'sa-
koemaha noe geus diwoeroekkeun ka
maraneh koe [e] Epapras, batoer kaoela
kaäsih sasama ngabdi, anoe djadi abdi
Kristoes satoehoe pisan, keur ngamang-
8 paätan maraneh; 'eta noe geus moe-
poelihkeun ka kaoela kanjaähan ma-
raneh di djĕro Roh. *a* Ep. 1 : 15, 16.
*b* 1 Petr. 1 : 3, 4. *c* Ep. 1 : 13. *d* Pil. 1 : 5. *e* p. 4 : 12.

9 Koe sabab kitoe, ti watĕs poëan nga-
denge eta, [a] kaoela teu pĕtot-pĕtot
mangnĕdakeun sarta mangnjoehoenkeun
maraneh, [b] soepaja maraneh moegi-moegi
dipinoehan koe kanjaho ka kĕrsana, dina
saniskara kapintĕran sarta kasoertian
10 rohani; 'sangkan maraneh [c] loemampah
teh sakoemaha pipantĕseunana ka Goesti,
sarta singsarwa pikamanaheun, koe ba-
waning boewahan dina saliring pang-
gawe noe hade, sarta ngagĕdean dina
11 kanjaho ka Allah; 'djeung [d] pada di-
koewatkeun koe sagala kakoewatan, sa-
koemaha kabĕdasan kamoeljaänana, ba-
ris sagala kamantĕpan sarta kasabaran,
12 barĕng kaboengahan; 'bari moedji soe-
koer ka Rama, noe geus ngalajakkeun
diri oerang baris pikadoeoemeun [e] wa-
risan djalma saroetji di noe tjaäng;
13 'noe geus ngaloewarkeun oerang [f] ti
pangawasana poëk, sarta dipindahkeun
14 ka karadjaän [g] Poetra kaäsihna, 'noe
[h] ngalantarankeun oerang meunang ka-
leupasan koe gĕtihna, tĕgĕsna diham-
15 poera dosa. 'Nja andjeunna teh [i] ka-
njataän Allah noe hanteu katingal, [j] tji-
16 kal sagala mahloek. 'Karana [k] nja lanta-
ran andjeunna saniskara barang didjadi-
keunana, nja anoe di sawarga, nja anoe di
boemi, noe katendjo djeung noe teu katen-
djo, boh sakoer panglinggihan, boh para
gĕgĕden, boh pangkat-pangkat, boh para
kawasa; saniskara teh didjadikeunana
koe andjeunna sarta [l] bade ka andjeunna;
17 'malah andjeunna aja teh [m] heulaeun
saniskara, sarta ari saniskara pangajana
18 koe andjeunna. 'Sarta andjeunna teh

[n] sirahing salira, tĕgĕsna garedja. Nja
andjeunna noe mimiti, [o] tjikal tanghi
pangheulana ti sakoer djalma noe paeh,
soepaja andjeunna noe djadi pangheu-
19 lana dina saniskara. 'Karana ari ka-
soekaän Rama teh, [p] sakabeh kapinoe-
han diĕnggonkeun di sadjĕro andjeunna,
20 'sarta [q] koe lantaran andjeunna nga-
rapihkeun saniskara ka salira Rama,
djalan ngadamĕl karoentoetan koe gĕ-
tihna kai-dipalang; nja koe lantaran
andjeunna, boh noe aja di boemi, boh
21 noe aja di sawarga. 'Samalah [r] maraneh
oge, noe tadina pisah, djeung ngamoe-
soeh koe watĕk dina panggawe garoreng
teja, ajeuna koe andjeunna geus dira-
22 pihkeun, 'dina salira dagingna, koe poe-
poesna, [s] soepaja ngadjagragkeun ma-
raneh di pajoeneun andjeunna saroetji
sarta taja pikatjawadeun djeung taja
23 kĕlakkeuneun; 'kitoe soteh [t] moen ma-
raneh tĕtĕp dina kapĕrtjajaän, aja pa-
dĕmenan sarta pada reugreug, djeung
[u] hanteu obah tina pangarĕp-ngarĕp In-
djil, anoe geus kadenge koe maraneh,
noe geus dioewarkeun ka lĕbah sakabeh
mahloek, anoe aja di kolong langit. [v] Ari
kaoela Paoeloes geus djadi abdina.

*a* Ep. 1 : 15. *b* p. 2 : 2. *c* Ep. 4 : 1. *d* Ep. 3 : 16; 2 Petr. 3 : 18. *e* Lal. 26 : 18; 1 Petr. 1 : 4. *f* Lal. 26 : 18. *g* Ep. 1 : 6. *h* Ep. 1 : 7. *i* Ibr. 1 : 3. *j* Wahj. 3 : 14. *k* Joh. 1 : 3. *l* Roem 11 : 36. *m* Wahj. 22 : 13. *n* Ep. 1 : 22. *o* 1 Kor. 15 : 20. *p* p. 2 : 3, 9. *q* Ep. 1 : 10; 2 : 3, 9. *r* Ep. 2 : 1, 3, 12. *s* Ep. 1 : 4; 5 : 27. *t* p. 2 : 7. *u* 1 Kor. 15 : 58. *v* Ep. 3 : 7.

24 Ajeuna kaoela teh [a] boengah dina
kasangsaraän kaoela [b] keur maraneh,
sarta anoe koerang keneh kasoekĕran
Kristoes, koe kaoela didjĕdjĕgan dina
daging kaoela, pikeun salirana, tĕgĕsna
25 garedja. 'Ari [c] kaoela teh geus djadi
abdi eta, tina atoeran Allah, anoe geus
dipasihkeun ka kaoela keur ka maraneh,
baris kaoela mĕtakeun pangandika Al-
26 lah: 'nja eta [d] rasijah, anoe boeni ti
babaheula sarta ti barang aja manoesa;
dĕmi mangsa ajeuna mah geus diĕbreh-
keun [e] ka djalma saroetji kagoenganana;
27 'ka dinja Allah geus ngĕrsakeun ma-
parin njaho kana kasoegihanana kamoel-
jaän eta rasijah di lĕbah oerang kapir,
nja eta teh [f] Kristoes di maraneh, [g] pa-
28 ngarĕp-ngarĕp kana kamoeljaän. 'Eta
[h] noe dioewarkeun koe kaoela teh, bari
ngingĕtan ka oenggal djalma, sarta nga-
woeroek ka oenggal djalma, kalawan
sagala kapintĕran, soepaja kaoela nga-
djagragkeun oenggal djalma teh sam-
29 poerna di djĕro Kristoes Jesoes. 'Lĕbah
kaoela digawe teh kitoe anoe dipam-
brih, djeung pĕrang noeroetkeun sakoe-
maha kawasana, noe ngadamĕl di djĕro
kaoela matih pisan.

*a* 2 Kor. 7 : 4. *b* Ep. 3 : 1, 13. *c* Ep. 3 : 2, 7. *d* Ep. 3 : 3. *e* Ep. 3 : 5. *f* Ep. 3 : 17. *g* p. 3 : 4; 1 Tim. 1 : 1. *h* Ep. 3 : 9; 4 : 13.

## PASAL 2.

Karana ari kahajang kaoela, koedoe
kanjahokeun koe maraneh kabangĕ-
tan [a] pĕrang kaoela tina sabab maraneh
djeung noe aja di nagara Laodikea, sarta
tina sabab sakabeh djalma noe tatjan
nendjo ka beungeut kaoela dina daging;
2 'soepaja hatena kalipoeran, sarta pada
sagoeloeng koe [b] kanjaähan, nja baris
sagala kasoegihanana kaäntekan pangar-
ti, [c] baris nganjahokeun ka rasijah Al-
3 lah Rama sarta Kristoes, 'anoe kasim-
pĕnan [d] sagala radja-brana kapintĕran
4 djeung kanjaho. 'Noe matak kaoela mi-
tjatoer kitoe, [e] soepaja maraneh oelah
kadjĕblos koe djalma make omongan
5 siga bĕnĕr. 'Karana [f] sanadjan kaoela
djaoeh ti maraneh moenggoehing badan,
ari moenggoehing roh mah kaoela djong-
hok, reudjeung boengah, sarta bari
nendjo kaberesanana lampah maraneh,
djeung reugreugna kapĕrtjajaän mara-
neh ka Kristoes.

*a* p. 1 : 29. *b* p. 3 : 14. *c* Joh. 17 : 3. *d* 1 Kor. 1 : 24. *e* Ep. 5 : 6. *f* 1 Kor. 5 : 3.

6 Dĕmi maraneh sakoemaha geus nam-
pa Goesti Kristoes Jesoes teja, koedoe
kitoe nja loemampah teh di djĕro an-
7 djeunna; 'nja [a] sing pada akaran djeung
ngadĕg di djĕro andjeunna, sarta pa-
geuh dina kapĕrtjajaän, sakoemaha ma-
raneh geus diwoeroek; djeung koedoe
sing beuki tambah dina eta teh [b] ka-
lawan moedji soekoer.

*a* Ep. 3 : 17; 4 : 15. *b* p. 3 : 15, 17.

8 Masing arijatna, [a] maraneh teh poma
oelah kabojong koe djalma mĕtakeun
elmoe kapintĕran nja panggĕlo gapong,
noeroet adat toetoeroenan djalma, noe-
roet [b] alip-alipan doenya, lain noeroet
9 Kristoes. 'Karana [c] Kristoes teh kaĕng-
gonan sakapinoehaning Allah nganggo
10 salira; 'sarta maraneh [d] pada kapinoe-
han di djĕro andjeunna, [e] noe djadi
sirahing sakabeh kapangkatan djeung

11 kawasa. 'Samalah maraneh di djĕro an-
djeunna teh [f] geus pada disoenatan,
ditĕrapan soenat noe dipigawe [g] teu
kalawan leungeun, koe ngalaän [h] badan
daging pĕrbawana kana dosa, nja koe
12 soenatna Kristoes. 'Rehna maraneh [i]
geus pada dikoeboer djeung andjeunna
dina pangbanjoe; kitoe deui maraneh
di djĕro andjeunna geus pada dihoe-
dangkeun reudjeung, koe lantaran pĕr-
tjaja damĕlan Allah, anoe nanghikeun
13 andjeunna ti noe paraeh teja. 'Ari ma-
raneh, [j] noe tadina paeh dina kasala-
han sarta dina kakoeloepan daging ma-
raneh teja, koe Allah geus pada dihi-
roepkeun reudjeung Kristoes, rehna nga-
hampoera sakabeh kasalahan oerang;
14 'sarta geus mareuman [k] toelis anoe nga-
doedoeh ka oerang, eusina roekoen-roe-
koen; eta toelis ngamoesoeh ka oerang,
dĕmi koe Allah geus disingkahkeun, di-
15 pakoe dina kai-dipalang. 'Ari [l] para gĕ-
gĕden djeung para kawasa geus pada
dirangsadan, seug didamĕl tongtonan di
noe negla, djadi andjeunna noe oenggoel
lantaran kai-dipalang teja. *a* Ep. 4 : 14; 5 : 6.
*b* Gal. 4 : 3. *c* Joh. 1 : 14; p. 1 : 19. *d* Joh. 1 : 16.
*e* Pil. 2 : 9. *f* Pil. 3 : 3. *g* 5 Moesa 30 : 6. *h* p. 3 : 5, 9.
*i* Roem 6 : 4; Gal. 3 : 27; Ep. 1 : 19, 20. *j* Ep. 2 : 1, 5.
*k* Ep. 2 : 15. *l* Loek. 11 : 22; Ep. 6 : 12; p. 1 : 13.

16 Koe sabab eta, oelah aja noe nga-
hoekoeman ka maraneh [a] dina hal ka-
hakanan atawa inoeman, kitoe deui dina
pasal [b] poë pesta, atawa pananggalan,
17 atawa sabat; 'eta noe kitoe teh [c] ka-
langkang barang noe datang mĕngke;
ari badan djinis mah Kristoes noe ka-
18 goengan. 'Poma maraneh oelah dila-
poerkeun [d] nja pigandjaraneun, koe djal-
ma karĕp rĕrĕndahanan sarta njĕmbah
ka malaikat, [e] nganjaho-njahokeun ma-
neh ka barang noe teu kadeuleu koe
dirina, djadi agoel teu karana sabab
19 koe pangarti dagingna, 'djeung hanteu
anoet ka [f] Sirah. Ari ti Sirah teja ba-
dan sakoedjoer, geus dikantet-kantet-
keun djeung dirapĕt-rapĕtkeun koe sa-
gala boeboekoean djeung panoemboe,
seug ngagĕdean, didjadikeun koe Allah.
*a* Ibr. 9 : 10. *b* 3 Moesa 23; Gal. 4 : 10. *c* Ibr. 8 : 5;
10 : 1. *d* Pil. 3 : 14. *e* Jĕr. 29 : 8. *f* Ep. 4 : 15, 16.

20 Lamoen maraneh geus paeh djeung
Kristoes ti [a] alip-alipan doenya, keur
nahaon atoeh maraneh mana daek
dipapakonan, kawas hiroep keneh di
21 doenya? '[Kijeu pokna:] [b] Oelah njabak,
22 oelah ngasaän, oelah antĕl; 'barang kitoe
teh kabeh lĕboer koe dipake, [c] asoep
23 parentah djeung papatah djalma. 'Eta
teh sĕmoe oge kapintĕran, dina ibadah
sakarĕpna sorangan, sarta rĕrĕndaha-
nan, djeung masijat ka badan, tatapi
taja pisan adjina, [d] ngan woengkoel
ngangonan daging. *a* Gal. 4 : 9. *b* 1 Tim. 4 : 3.
*c* Mat. 15 : 9; Tit. 1 : 14. *d* Roem 13 : 14; 1 Tim. 4 : 8.

## PASAL 3.

Koe sabab eta, [a] lamoen maraneh geus
dihoedangkeun djeung Kristoes mah,
koedoe nejangan barang noe di loehoer;
[b] di dinja teh aja Kristoes, keur tjalik
2 tĕngĕneun Allah. 'Koedoe malikiran ba-
rang noe di loehoer, [c] oelah mikiran noe
3 di boemi. 'Karana maraneh geus paeh,
sarta hiroep maraneh teh boeni djeung
4 Kristoes di sadjĕroning Allah. 'Dĕmi di-
mana diboektikeun Kristoes, anoe djadi
hiroep oerang teja, [d] nja didinja mara-
neh ge tangtoe reudjeung diboektikeun
bari pada moelja. *a* p. 2 : 12, 13. *b* Ibr. 12 : 2.
*c* Ibr. 13 : 14. *d* 2 Tes. 1 : 7, 10; 1 Joh. 3 : 2.

5 Koe sabab eta, [a] paehkeun anggahota
maraneh noe di boemi, tjara kijeu: dji-
nah, kanadjisan, napsoe noe hina, paka-
rĕpan noe goreng, kitoe deui kapĕrĕtji-
6 tan, anoe sasat njĕmbah ka brahala; 'ari
[b] lampah kitoe teh ngadatangkeun bĕ-
bĕndoening Allah ka sakoer anak kaba-
7 haän. 'Moenggoeh maraneh ge [c] bareto
loemampah teh nja dina hal kitoe, keur
mangsa maraneh hiroep sadjĕro eta.
8 'Ari ajeuna maraneh ge [d] geura pada
mitjeun ijeu sakabeh: ambĕk, poendoeng,
kagorengan, ngagogoreng, omongan noe
djapakan-djapakan ti soengoet maraneh.
9 'Oelah [e] silih-bohongan djeung batoer,
sapedah maraneh geus ngalaän kama-
noesaän heubeul teja katoet pagawe-
10 anana, 'sarta [f] geus rap make kamanoe-
saän anjar, noe dianjarkeun [g] baris kana
kanjaho, [h] ditiroekeun ka roepaning eta
11 noe kagoengan damĕl. 'Moenggoeh sa-
djĕro kitoe mah [i] taja oerang Joenani
taja oerang Jahoedi, taja soenat taja
koeloep, Barbar, Tartar, djalma koema-
woela atawa djalma mĕrdika; ĕnjana
mah Kristoes teh sakabeh di djĕro sadaja.
*a* Roem. 6 : 12; 8 : 13; Ep. 5 : 3, 5. *b* Ep. 5 : 6.
*c* Ep. 2 : 1—3; p. 2 : 13. *d* Ep. 4 : 29, 31; 5 : 4.
*e* Ep. 4 : 22, 25. *f* Ep. 4 : 24. *g* p. 1 : 9. *h* 1 Moesa 1 : 27.
*i* Gal. 3 : 28; 5 : 6.

12 Koe sabab eta, sapedah maraneh [a] ka-
pilih Allah, djalma saroetji sarta kaäsih,
[b] geura pada make kawĕlasan noe saes-
toe-estoena, kitoe deui kamoerahan,
karĕndahan, kasarehan sarta kasabaran;
13 'pada silih-sabaran, djeung ngahampoera
ka batoer, moen aja noe boga kateu-
ngeunahan koe batoer; sapĕrti Kristoes
geus ngahampoera ka diri maraneh, eta
14 maraneh ge sing tjara kitoe deui. 'Ari
noe poendjoel ti eta sakabeh teh, [c] nja
moedoe make kanjaähan teja; [d] eta teh
15 talining kasampoernaän. 'Sarta ari [e] ka-
sĕnangan Allah teh moegi sina ngareh
di djĕro hate maraneh; anoe matak
maraneh geus disaoer ge, didjadikeun
[f] badan hidji teja, nja baris pikitoeëun;
16 djeung koedoe gĕde tarima. 'Ari pangan-
dika Kristoes moegi sina ngĕnggon di
maraneh sarta djĕmbar pisan; [g] moedoe
silih-pagahan djeung silih-ingĕtan koe
sagala kapintĕran, make djaboer, poe-
poedjian sarta njanjian rohani, djeung
njanji ka Goesti sadjĕro hate maraneh
17 kalawan kagĕnahanana. 'Sarta [h] naon
bae anoe dipilampah koe maraneh, boh
omong, boh panggawe, eta saniskara di-
pilampahkeunana teh moedoe mawa djĕ-
nĕngan Goesti Jesoes, bari moedji soe-
koer ka Allah Rama, lantaran andjeunna.

*a* 1 Petr. 2 : 9. *b* Ep. 4 : 2, 32. *c* Roem 13 : 8, 10; Gal. 5 : 6; Ep. 5 : 2. *d* Ep. 4 : 3. *e* Pil. 4 : 7. *f* Ep. 4 : 4. *g* Ep. 5 : 19. *h* 1 Kor. 10 : 31; Ep. 5 : 20.

18 Eh, [a] sakoer awewe! sing pada ngesto
ka salaki maraneh, sakoemaha pipantĕ-
19 seunana di djĕro Goesti. 'Eh, [b] sakoer
lalaki! sing pada njaäh ka pamadjikan
maraneh, sarta oelah djadi panas-ati ka
20 dinja teh. 'Eh, [c] sakoer baroedak! sing
pada noeroet ka indoeng-bapa dina sa-
gala pĕrkara; karana lampah kitoe teh
21 pikamanaheun koe Goesti. 'Eh, [d] sakoer
bapa! poma oelah njijeun piambĕkeun
anak maraneh, soepaja anak teh oelah
22 djadi leutik hate. 'Eh, [e] sakoer noe nga-
boedjang! sing pada noeroet ka djoera-
gan maraneh di lahir dina sagala pĕrkara;
oelah make ngawoela ngan hareupeun
bae, tjara noe ngarah dipikarĕsĕp koe
djalma, nja moedoe djeung langsarna
23 hate, sarta sijeun koe Allah. 'Djeung
naon bae anoe dipilampah koe maraneh,
dipilampahkeunana teh moedoe tĕroes
reudjeung hate, sakoemaha ka Goesti,
24 lain ka djalma; 'sapedah maraneh pada
njaho, maraneh teh ti Goesti mĕngke
pinampaeun pamalĕs, [f] nja warisan teja;
karana maraneh ngawoela teh nja ka
25 Goesti Kristoes. 'Tatapi anoe migawe
salah mah, eta tangtoe pimanggiheun
kasalahanana noe dipigawe teja; sarta
[g] moenggoeh di Goesti mah hanteu pisan
pilih-kasih.

*a* Ep. 5 : 22. *b* Ep. 5 : 25. *c* Ep. 6 : 1. *d* Ep. 6 : 4. *e* Ep. 6 : 5. *f* p. 1 : 12. *g* Ep. 6 : 9.

## PASAL 4.

Eh, [a] sakoer djoeragan! ka boedjang moe-
doe pada milampah anoe adil sarta
rata, rehna maraneh pada njaho, jen
diri maraneh ge boga Goesti linggih di
sawarga.

*a* Ep. 6 : 9.

2 Sing pada mantĕp [a] dina nĕnĕda, koe-
doe kalawan njaring, sarta barĕngan
3 koe moedji soekoer. 'Djeung [b] koedoe
mangnarĕdakeun kaoela sakalian, moegi
kaoela koe Allah dipangboekakeun panto
pangandika, pikeun njatoerkeun [c] rasijah
Kristoes; nja tina sabab eta keneh ka-
4 oela teh noe matak dibanda; 'soepaja
kaoela moegi bisa ngebrehkeun eta, sa-
koemaha mistina kaoela njatoerkeun.
5 'Lalampahan maraneh moenggoeh ka
djalma noe di loewar teh [d] koedoe kala-
wan kapintĕran, sarta djadjadikeun
6 mangsa. 'Ari omongan maraneh teh
salawasna [e] koedoe ngeunah, sarta di-
sambaraän koe oejah; [f] sing pada njaho
pipĕtaeunana ngadjawab ka oenggal-
oenggal djalma.

*a* Ep. 6 : 18; 1 Tes. 5 : 17. *b* Ep. 6 : 19, 20; 2 Tes. 3 : 1. *c* p. 1 : 27. *d* Ep. 5 : 15, 16; 1 Tes. 4 : 12. *e* Sil. 10 : 32; Mark. 9 : 50. *f* 1 Petr. 3 : 15.

7 Sakabeh hal pĕrkara kaoela mĕngke
ka maraneh ditjaritakeun koe [a] Tihikoes,
doeloer kaäsih, sarta sarat satoehoe,
djeung sasama ngabdi dina padamĕlan
8 Goesti. 'Eta koe kaoela geus dititah ka
maraneh; anoe dipambrih, soepaja nja-
hoëun hal pĕrkara maraneh, sarta nga-
9 lilipoer kana hate maraneh. 'Direudjeu-
ngan [b] Onesimoes, doeloer satoehoe
sarta kaäsih, asal batoer maraneh sana-
gara; doewaän ka maraneh bakal njari-
takeun hal pĕrkara di dijeu.

*a* Ep. 6 : 21, 22. *b* Pilem. 10.

10 Ari [a] Aristarkoes, batoer kaoela sa-
sama di berok, ngirim salam ka mara-
neh; kitoe deui [b] Markoes, alo Barnabas;

tina hal eta maraneh geus tampa pa-
rentah, (dimana datang [c] poma koedoe
11 diakoe;) 'djeung Jesoes, anoe ngaran
Joestoes; eta teh pada bangsa disoena-
tan. Nja eta woengkoel anoe djadi pang-
bantoe kaoela kana padamĕlan kara-
djaăn Allah, sarta geus pada matak
12 lipoer ka diri kaoela. 'Noe ngirim salam
deui ka maraneh, [d] Epapras, batoer
maraneh sanagara, abdi Kristoes; eta
teh salawasna dina panĕnĕda pĕrang
pikeun maraneh, soepaja maraneh pada
tĕgĕr, sampoerna djeung kapĕpĕkan dina
13 sagala pangĕrsa Allah. 'Karana kaoela
djadi saksi eta, jen gĕten-toelaten pisan
ka maraneh djeung ka sakoer noe di
14 Laodikea, sarta noe di Hirapolis. 'Ari
[e] Loekas, tabib teja, kaăsih kaoela, ngi-
rim salam ka maraneh, kitoe deui De-
15 mas. 'Pangnĕpikeun salam kaoela ka
doeloer-doeloer di Laodikea, djeung ka
Nimpas, sarta ka [f] garedja noe di boe-
16 mina. 'Djeung samangsa ijeu soerat geus
diwatja di maraneh, poma sina diwatja
di garedja oerang Laodikea ongkoh;
kitoe deui soerat noe ka Laodikea koe-
doe diwatja koe maraneh ongkoh.
17 'Djeung popojankeun ka [g] Arhipoes: Ma-
sing titen kana kadjĕnĕngan, noe geus
katampa koe sampejan di djĕro Goesti;
poma-poma estikeun. *a* Lal. 27 : 2.
*b* Lal. 15 : 39; 2 Tim. 4 : 11. *c* Pil. 2 : 29. *d* p. 1 : 7; Pilem. 23. *e* 2 Tim. 4 : 10, 11; Pilem. 24. *f* 1 Kor. 16 : 19. *g* Pilem. 2.

18 Ijeu teh [a] kaoela mere salam ka mara-
neh, sarta ditoelis koe leungeun pribadi,
Paoeloes. [b] Masing aringĕtkeun kana
barogod kaoela. [c] Moegi-moegi sih-koer-
nija teh njarĕngan ka maraneh! Amin.
*a* 1 Kor. 16 : 21. *b* Ibr. 13 : 3. *c* 1 Tes. 5 : 28.

---

# SĔRAT KAHIDJI TI RASOEL PAOELOES
## KA OERANG TESALONIKA.

### PASAL I.

Sĕrat kaoela Paoeloes djeung [a] Silwa-
noes djeung Timoteoes, [b] doematĕng
garedja oerang Tesalonika di djĕro Al-
lah Rama sarta Goesti Jesoes Kristoes:
moegi-moegi maraneh pada dipaparin
sih-koernija reudjeung kasĕnangan ti Al-
lah, Rama oerang, sarta ti Goesti Jesoes
Kristoes! *a* 2 Kor. 1 : 19. *b* 2 Tes. 1 : 1, 2.
2 Kaoela [a] salawasna maroedji soekoer
ka Allah tina sabab maraneh sakabeh,
sarta ingĕt bae ka maraneh teh dina
3 sadjĕroning panĕnĕda kaoela; 'teu pĕtot-
pĕtot kaoela nja aringĕt kana [b] panggawe
kapĕrtjajaăn maraneh, sarta kana kawĕ-
kĕlan kanjaăhan maraneh, kitoe deui
kana kamantĕpan pangarĕp-ngarĕp ma-
raneh ka Goesti oerang Jesoes Kristoes,
4 di pajoeneun Allah, Rama oerang; 'sabab
kaoela njaho, eh doeloer-doeloer kaăsih
5 Allah! jen maraneh teh [c] kapilih; 'kara-
na Indjil kaoela aja di maraneh teja
[d] lain omongan bae, istoening kalawan
kawasa, sarta kalawan Roh Soetji,
djeung kalawan tangtoe katjida; mara-
neh sorangan mapan geus pada njaho
[e] pĕtana lalampahan kaoela teh di tĕ-
ngah maraneh, tina sabab diri maraneh.
6 'Djeung maraneh teh geus pada djadi
[f] niroe ka kaoela sarta ka Goesti; pada
nampanan pangandika teh djeung ka-
boengahan Roh Soetji, [g] keur waktoe
7 reja pisan kasoekĕran; 'noe matak ma-
raneh geus djadi toeladan ka sakabeh
djalma noe pĕrtjaja di tanah Makĕdoni
8 djeung Ahaja. 'Karana nja ti lĕbah ma-
raneh pangandika Goesti teh katjĕloek,
lain woengkoel di Makĕdoni djeung
Ahaja bae, samalah ka mana-mĕndi ge
kapĕrtjajaăn maraneh ka Allah teh geus
kasohor; [h] noe matak eta koe kaoela
montong teuing ditjatoerkeun kitoe-
9 kijeu. 'Karana eta teh koe maneh pisan
pada njaritakeun kaoela, pĕtana lampah
kaoela datang ka maraneh; djeung

pĕtana maraneh tobat ka Allah mitjeun
brahala, ngabakti ka Allah noe hiroep
10 sarta sajakti, 'djeung [i] ngarĕp-ngarĕp
soemping Poetrana ti sawarga, noe koe
andjeunna ditanghikeun ti noe paraeh
teja, nja eta Jesoes, [j] anoe njalamĕtkeun
oerang tina bĕbĕndoe noe mĕngke da-
tang.

*a* Ep. 1:16; 2 Tes. 1:3. *b* 2 Tes. 1:11. *c* Kol. 3:12. *d* 1 Kor. 2:4; 4:20. *e* p. 2:9. *f* 1 Kor. 11:1; p. 2:14. *g* Lal. 17:1—8; 2 Tes. 1:4. *h* p. 4:9. *i* Pil. 3:20; p. 4:16. *j* Roem 5:9.

## PASAL 2.

Karana maraneh pada njaho sorangan,
eh doeloer-doeloer! [a] ari lampah ka-
oela datang ka maraneh teja, [b] hanteu
2 gaplah; 'ĕnjana teh, sanadjan kaoela
anjar keneh njandang sangsara sarta
dipĕrgasa, sakoemaha [c] noe kanjahoan
koe maraneh, nja di Pilipi teja, kaoela
teh loedeung bae koe Allah kaoela, nja-
toerkeun Indjil Allah ka maraneh keur
3 meudjeuhna bangĕt [d] pĕrang. 'Karana
pangmitoetoer kaoela teh [e] lain tina
sasab, atawa tina pikir nadjis, atawa
4 dek ngagĕlo; 'ĕnjana mah, sapĕrti ka-
oela koe Allah geus dimanah estoe,
[f] pantĕs digadoehan Indjil, nja kitoe
kaoela mitjatoer teh; [g] lain hajang dipi-
karĕsĕp koe djalma, hajang teh dipika-
manah koe Allah, anoe tingali di hate
5 kaoela. 'Karana kaoela salawasna ge
tara pisan [h] make omongan loemas-la-
mis, maraneh teh pada njaho; djeung
teu make kapĕrĕtjitan dipinding-pinding,
6 [i] Allah anoe djadi saksi; 'sarta kaoela
teh [j] hanteu nejangan kahormatan ti
djalma, bagija ti maraneh, bagija ti noe
sedjen; [k] halta kaoela teh kongang nga-
riridoean ka maraneh, pedah rasoel
7 Kristoes. 'Balikanan kaoela aja di tĕ-
ngah maraneh teh saneh pisan; tjara
awewe boga boedak njoesoe ngameme-
8 nan anakna, 'eta kitoe kaoela teh, ba-
waning koe heman katjida ka maraneh,
oelabon sariga ngawoeroekkeun Indjil
Allah ka maraneh, [l] mikeun njawa so-
rangan ge kaoela soeka pisan, tina
sabab maraneh geus djadi kanjaäh ka-
9 oela. 'Karana maraneh, eh doeloer-doe-
loer! tangtoe aringĕt keneh kana rari-
woed sarta hese-tjape kaoela teja; ma-
pan kaoela ngoewarkeun Indjil Allah
teh di maraneh [m] bari baranggawe
beurang-peuting, soepaja kaoela oelah
djadi njoesahkeun ka maraneh, nadjan
10 ka hidji djalma ge. 'Maraneh noe djadi
saksi, sarta Allah, jen lalampahan kaoela
ka maraneh noe pĕrtjaja teja nja soetji,
djeung bĕnĕr, sarta taja tjawadeunana.
11 'Mapan maraneh pada njaho, jen kaoela
geus mamatahan djeung ngoepahan ka
maraneh hidji-hidji djalma, sapĕrti [n]
12 bapa ka anak; 'bari ngingĕtan, jen ma-
raneh loemampah teh koedoe [o] sing sa-
koemaha pipantĕseunana ka Allah, [p]
anoe njaoer diri maraneh ka karadjaän
sarta kamoeljaän andjeunna.

*a* p. 1:5, 9. *b* p. 3:5. *c* Lal. 16:19—23. *d* Kol. 2:1. *e* 2 Kor. 2:17. *f* 1 Tim. 1:11. *g* Gal. 1:10. *h* 2 Kor. 4:2. *i* Pil. 1:8. *j* Joh. 5:41, 44. *k* 2 Tes. 3:8, 9. *l* 2 Kor. 12:15. *m* Lal. 18:3; 20:34; 1 Kor. 4:12; 2 Tes. 3:7, 8. *n* 1 Kor. 4:14, 15. *o* Ep. 4:1; Pil. 1:27; Kol. 1:10. *p* 2 Tes. 2:14.

13 Pedah kitoe, kaoela moedji soekoer
ka Allah teu pĕtot-pĕtot, sabab [a] keur
mangsa maraneh nampa pangandika Al-
lah, anoe dioewarkeun koe kaoela teja,
eta koe maraneh ditarima, [b] lain tjara
omongan djalma, ditarima teh sakoe-
maha sajaktina, nja pangandika Allah
pisan; malah ngadamĕl di djĕro mara-
14 neh noe pĕrtjaja. 'Karana maraneh, eh
doeloer-doeloer! [c] geus djadi noeroetan
ka sadaja garedja Allah noe di tanah
Joedea, anoe pada di djĕro Kristoes Je-
soes; da maraneh ge geus sangsara koe
bangsa maraneh, saroewa bae [d] tjara
15 eta koe oerang Jahoedi; 'noe [e] geus mae-
han Goesti Jesoes, sarta ka para nabina
sorangan, djeung geus nganijaja ka ka-
oela, sarta teu [f] dimanah koe Allah,
djeung ngamoesoeh ka sakabeh djalma;
16 'pada mĕgatan [g] kaoela rek ngawoe-
roek ka oerang kapir sangkanna sala-
mĕt; pangkitoena teh [h] soepaja salawas-
na marinoehan dosana. Dĕmi [i] eta geus
didatangan bĕbĕndoe dongkap ka toeng-
toengna.

*a* p. 1:5, 6. *b* Gal. 1:11. *c* p. 1:6. *d* Lal. 8:1; 12:1. *e* Lal. 3:15; 7:52. *f* p. 4:1. *g* Lal. 17:13. *h* Mat. 23:32, 33. *i* Dan. 9:26, 27.

17 Ari kaoela teja, eh doeloer-doeloer!
sanggeus pisah djeung maraneh sakeu-
deung, [a] moenggoehing badan, lain moeng-
goehing ati mah, mingkin gĕmĕt neja-
ngan djalan, koe hajang pisan tereh pa-
18 panggih djeung diri maraneh. 'Pedah
kitoe, sakali sarta mindo geus aja pa-
sĕdjaän kaoela Paoeloes, dek ngadata-

ngan ka maraneh; tatapi dipĕgat koe
19 Setan. 'Karana saha noe djadi panga-
rĕp-ngarĕp kaoela, atawa kaboengahan
kaoela, atawa [b] makoetaning pamoedji
kaoela? Lain nja maraneh oge kitoe di
pajoeneun Goesti oerang Jesoes Kris-
20 toes mĕngke [c] waktoena soemping? 'Es-
toe nja maraneh pisan kamoeljaän sarta
kaboengahan kaoela. *a* Kol. 2 : 5.
*b* Pil. 4 : 1. *c* p. 3 : 13.

## PASAL 3.

Koe sabab eta, bawaning geus teu bisa
tahan deui, kaoela teh wajahna bae
[a] ditinggalkeun sorangan di nagara Aten,
2 'sarta [b] nitahan Timoteoes, doeloer ka-
oela, sarta abdi Allah, djeung pangban-
toe kaoela kana padamĕlan Indjil Kris-
toes, [c] pikeun ngoewatkeun ka maraneh,
sarta pikeun mepelingan tina hal ka-
3 pĕrtjajaän maraneh; 'sangkan oelah aja
noe [d] obah dina djĕro kasoekĕran ijeu;
karana maraneh pada njaho sorangan,
[e] oerang teh geus dipastikeun kana ki-
4 toe. 'Karana keur mangsa kaoela aja
di maraneh teja, mapan kaoela ngomong
ka maraneh, [f] jen oerang pimanggiheun
kasoekĕran; geuning geus boekti, sarta
5 kanjahoan koe maraneh. 'Koe sabab eta,
bawaning koe teu bisa tahan deui teja,
noe matak kaoela geus nitahan eta, ha-
jang meunang katĕrangan hal kapĕrtja-
jaän maraneh, [g] bisi maraneh geus ka-
rantjana koe [h] toekang ngagoda teja,
sarta pagawean kaoela teh datang ka
6 gaplah. 'Dĕmi ajeuna, [i] pedah Timoteoes
geus datang ka kaoela poelang ti ma-
raneh, sarta ka kaoela geus ngawarta-
keun [j] hal kapĕrtjajaän djeung kanja-
ahan maraneh, sarta jen maraneh sala-
wasna aja ingĕtan hade ka kaoela, bari
hajang pisan papanggih djeung kaoela,
tjara lĕbah kaoela ge kitoe deui hajang
7 papanggih djeung maraneh, 'noe matak
kaoela, eh doeloer-doeloer! [k] geus kali-
poeran sabab hal maraneh, dina djĕro
sakabeh kasoekĕran djeung kasoesahan
kaoela, tĕgĕsna koe kapĕrtjajaän mara-
8 neh; 'karana ajeuna kaoela hiroep, la-
moen maraneh [l] tĕgĕr di djĕro Goesti.
9 'Karana nahaon atoeh pamoedji soe-
koer pigeusaneun kaoela malĕs ka Allah
tina hal maraneh, [m] koe pedah sagala
kaboengahan, anoe koe kaoela dipake
boengah di pajoeneun Allah koe sabab
10 maraneh? 'Beurang-peuting kaoela angĕt
pisan nĕnĕda, [n] moegi diparĕngkeun pa-
panggih djeung maraneh sarta njampoer-
nakeun kakoeranganana kapĕrtjajaän
maraneh. *a* Lal. 17 : 15, 16. *b* Pil. 2 : 19. *c* Lal. 14 : 22.
*d* Ep. 3 : 13. *e* 2 Tim. 3 : 12. *f* Lal. 14 : 22. *g* 2 Kor.
11 : 3. *h* Mat. 4 : 3. *i* Lal. 18 : 5. *j* p. 1 : 3. *k* 2 Kor.
7 : 6, 7. *l* Ep. 6 : 14. *m* 3 Joh. 4. *n* Roem 1 : 10, 11.
11 Ari Allah, Rama oerang, sarta Goesti
oerang Jesoes Kristoes, moegi-moegi koe
andjeunna pisan nodjokeun djalan ka-
12 oela nĕpi ka maraneh. 'Djeung maraneh
teh [a] moegi-moegi koe Goesti diwoe-
woehan sarta didjĕmbarkeun dina silih-
pikanjaäh djeung batoer sarta dina ka-
njaähan ka djalma sakabeh, sapĕrti diri
13 kaoela ge ka maraneh nja kitoe; 'soe-
paja dikoewatkeun hate maraneh, [b] sang-
kan taja pikatjawadeun dina hal kasoe-
tjian, di pajoeneun Allah, Rama oerang,
waktoe soemping Goesti oerang Jesoes
Kristoes, [c] diiring koe sakabeh para
soetji kagoenganana. *a* p. 4 : 1, 9, 10;
2 Petr. 1 : 7. *b* p. 5 : 23. *c* 2 Tes. 1 : 7, 10.

## PASAL 4.

Djeungna deui, eh doeloer-doeloer! ka-
oela nĕnĕda ka maraneh sarta mi-
toetoer di djĕro Goesti Jesoes: sakoe-
maha noe koe maraneh geus katampa
ti kaoela, [a] hal pĕtana anoe misti pi-
loemampaheun maraneh sarta malar
dianggo kamanah koe Allah teja, ma-
raneh koedoe sing beuki tambah dina
2 eta teh. 'Karana maraneh pada njaho
kana parentah, anoe koe kaoela geus
dipapatahkeun ka maraneh ti Goesti
3 Jesoes. 'Karana [b] kijeu pangĕrsa Allah
teh, nja kasoetjian maraneh: koedoe
4 njĕgah lampah djinah; 'maraneh hidji-
hidji djalma sing bisa ngabogaän [c] wa-
dah sorangan teh kalawan kasoetjian
5 sarta kahormatan; 'oelah djeung noe-
roetkeun pakarĕpan [d] napsoe, tjara oe-
rang kapir, [e] anoe teu njaho ka Allah.
6 'Sarta djalma oelah rek ngarĕmpak
djeung ngaroegikeun ka doeloer pĕrkara
naon bae; sabab Goesti anoe malĕskeun
sagala lampah kitoe, [f] sapĕrti koe ka-
oela bareto ge geus ditjatoerkeun ka
maraneh djeung dipoegoehkeun pisan.
7 'Karana oerang disaoer teh koe Allah
lain kana kanadjisan, estoena mah kana
8 kasoetjian. 'Manana satijap-tijap anoe

nampik eta, nja eta lain nampik ka
djalma, [g] ĕnjana mah ka Allah, [h] anoe
geus maparinkeun ka maraneh Roh an-
djeunna noe soetji. *a* p. 2 : 12. *b* Ep. 5 : 3, 17;
Ibr. 12 : 14. *c* 1 Sam. 21 : 5. *d* Kol. 3 : 5. *e* Ep. 2 : 12.
*f* Gal. 5 : 21. *g* p. 2 : 13. *h* Ep. 4 : 30.

9 Ari [a] hal kanjaăhan ka doeloer teja,
[b] teu koedoe-koedoe kaoela njoeratan
ka maraneh; karana maraneh sorangan
geus diwoeroek koe Allah silih-pika-
10 njaăh djeung batoer. 'Malah-malah koe
maraneh dilampahkeun pisan [c] ka sa-
kabeh doeloer-doeloer di satanah Ma-
kĕdoni. Tatapi kaoela mitoetoer ka ma-
raneh, eh doeloer-doeloer! [d] koedoe pada
11 sing beuki tambah; 'sarta koedoe tĕmĕn
nja maksoed kana lampah tjitjing, djeung
[e] ngoeroeskeun tanggoengan sorangan,
[f] bari baranggawe koe leungeun pribadi,
sapĕrti kaoela geus mareutah ka ma-
12 raneh; 'soepaja [g] lalampahan maraneh
teh djeung kapantĕsan moenggoeh ka
djalma noe di loewar, sarta maraneh
oelah boga kakoerang naon-naon.
*a* Ibr. 13 : 1. *b* p. 1 : 8; 5 : 1. *c* p. 1 : 7. *d* p. 3 : 12.
*e* 2 Tes. 3 : 6, 12. *f* Ep. 4 : 28. *g* Roem 12 : 17;
Kol. 4 : 5.

13 Sarta kahajang kaoela, eh doeloer-
doeloer! maraneh oelah bireuk ka hal
djalma noe geus maraot; soepaja ma-
raneh oelah nalangsa, tjara noe saredjen,
14 [a] noe teu boga pangarĕp-ngarĕp. 'Karana
[b] lamoen oerang pĕrtjaja, jen Jesoes teh
geus poepoes sarta geus tanghi deui, eta
nja kitoe pisan sakoer noe maot di djĕro
Jesoes teh mĕngke koe Allah didatang-
15 keun reudjeung andjeunna. 'Karana ka-
oela mitjatoer ka maraneh ijeu teh [c]
pangandika Goesti: [d] ari oerang anoe
hiroep, sarta tinggal nĕpi ka soempingna
Goesti, moal bakal diheulakeun ka noe
16 geus maraot. 'Karana Goesti koe an-
djeunna pisan [e] bakal loengsoer ti sa-
warga, reudjeung panjĕloek, reudjeung
gĕntra [f] kapala malaikat, sarta reu-
djeung sora [g] sangkakala Allah; ari [h]
noe geus maot di djĕro Kristoes teh
17 seug haroedang ti heula. 'Sanggeusna
ti dinja oerang anoe hiroep, anoe ting-
gal teja, toeloej pada ditjandak ka loe-
hoer dina mega babarĕngan djeung eta,
mapagkeun Goesti ka langit; sarta nja
kitoe [i] oerang teh bakal reureudjeungan
18 djeung Goesti salalawasna. 'Koe sabab
eta, maraneh geura silih-lilipoer koe
omongan noe bijeu. *a* Ep. 2 : 12. *b* 1 Kor. 6 : 14;
15 : 20. *c* 1 Kor. 7 : 12. *d* 1 Kor. 15 : 23, 51. *e* 2 Tes. 1 : 7.
*f* Joed. 9. *g* 1 Kor. 15 : 52. *h* 1 Kor. 15 : 23.
*i* Joh. 14 : 3.

## PASAL 5.

Ari moenggoehing [a] mangsa djeung
waktoena teh, eh doeloer-doeloer!
[b] teu koedoe-koedoe maraneh disoera-
2 tan. 'Karana maraneh sorangan pada
njaho pisan, [c] ari poĕan Goesti teja pi-
datangeunana teh sakoemaha paling ti
3 peuting. 'Samangsa djalma ngaromong:
[d] Ajeuna teh salamĕt, euweuh pibajaeun!
nja didinja teh kabĕrĕdĕg karoeksakan
dadak-sakala, [e] tjara awewe noe reu-
neuh kabĕrĕdĕg njĕri ngadjoeroe; sarta
4 hamo pibisaeun ngarĕdjat. 'Tatapi ari
maraneh mah, eh doeloer-doeloer! [f] lain
aja di noe poëk; moal maraneh mah
kasĕlĕmpĕk koe eta poë, tjara koe paling.
5 'Maraneh sakabeh anak tjaăng sarta
anak beurang; oerang teh lain ahli peu-
6 ting atawa ahli poëk. 'Manana oerang
[g] oelah rek hareës, tjara eta noe saredjen;
nja oerang teh [h] masing njaring djeung
7 tjĕtjĕgah. 'Karana anoe heës, heësna
teh ti peuting; kitoe deui anoe mabok,
8 mabokna teh ti peuting. 'Tatapi ari
oerang anoe ahli beurang mah, hajoe
tjĕtjĕgah, bari [i] pada dibadjoe-kĕre ka-
pĕrtjajaăn sarta kanjaăhan, djeung di-
balakoetak pangarĕp-ngarĕp kana ka-
9 salamĕtan. 'Karana oerang teh lain pisan
koe Allah dipastikeun kana bĕbĕndoe,
dipastikeun teh kana pimeunangeun ka-
salamĕtan, koe lantaran Goesti oerang
10 Jesoes Kristoes, 'noe [j] geus poepoes
nalangan oerang, soepaja oerang teh,
boh njaring, boh sasarean, pada hiroep
11 reureudjeungan djeung andjeunna. 'Koe
sabab eta, maraneh koedoe silih-ingĕtan
djeung silih-adĕgkeun pĕrtjaja, sakoe-
maha noe koe maraneh keur dilalam-
pahkeun. *a* Lal. 1 : 7. *b* p. 4 : 9. *c* Mat. 24 : 43;
2 Petr. 3 : 10; Wahj. 3 : 3. *d* Jĕr. 6 : 14. *e* Jĕs. 13 : 8.
*f* Ep. 5 : 8. *g* Roem 13 : 11. *h* 1 Petr. 5 : 8. *i* Ep.
6 : 14, 17. *j* Roem 14 : 8, 9.

12 Djeung kaoela aja panĕda ka mara-
neh, eh doeloer-doeloer! [a] nja sing ara-
dĕp ka noe pada njangking gawe di
maraneh, sarta ngokolotan ka maraneh
di djĕro Goesti, djeung mepelingan ka
13 maraneh; 'eta koe maraneh aradjenan
sing angĕt pisan, sarta koedoe njaăh,

tina sabab pagaweanana. Koedoe pada
14 masing rapih djeung batoer. 'Djeung
deui panĕda kaoela ka maraneh, eh doe-
loer-doeloer! [b] koedoe mamatahan ka
noe lantja-lintji, koedoe ngalilipoer ka
noe leutik hate, koedoe ngadeudeul ka
noe hengker, koedoe sabar ka sakabeh.
15 'Masing arijatna, [c] goreng teh koe djalma
oelah dibalĕs goreng ka saha bae; ba-
likanan koedoe salalawasna pada ngo-
brek kana kahadean, nja ka pada ba-
16 toer, nja ka sakabeh. 'Sing [d] pada boe-
17 ngah saĕndĕng-ĕndĕng. 'Koedoe [e] nĕnĕda
18 teu pĕtot-pĕtot. 'Koedoe [f] moedji soe-
koer dina saniskara; karana nja kitoe
pangĕrsa Allah ka maraneh teh di djĕro
19 Kristoes Jesoes. 'Oelah mareumkeun
20 Roh. 'Oelah njoemahkeun ka piwĕdjang
21 para nabi. 'Saniskara hal [g] koedoe tjo-
22 ba-tjoba, ari noe hade tjangking. 'Koe-
doe njarĕgah [h] kana sagala roepa ka-
gorengan. *a* 1 Tim. 5 : 17; Ibr. 13 : 17. *b* 2 Tes.
3 : 6, 11, 15. *c* Roem 12 : 17; 1 Petr. 3 : 9. *d* Pil.
4 : 4. *e* Loek. 18 : 1; Kol. 4 : 2. *f* Ep. 5 : 20. *g* 1 Joh.
4 : 1. *h* Roem 12 : 9.

23 Ari [a] Allah, noe kagoengan sakoer ka-
sĕnangan, moegi-moegi koe andjeunna
pisan njoetjikeun ka maraneh nĕpi ka
toetoegna; sarta saĕroh maraneh, kitoe
deui njawa reudjeung badan, moegi di-
raksa, sangkan [b] oelah aja pikatjawa-
deunana waktoe soemping Goesti oerang
24 Jesoes Kristoes. 'Ari [c] anoe njaoer ma-
raneh teh [d] kalangkoeng toehoe, tan-
wande ngadamĕl kitoe. *a* Roem 15 : 33.
*b* p. 3 : 13. *c* p. 2 : 12. *d* 1 Kor. 1 : 9;
2 Tes. 3 : 3.

25 Eh, doeloer-doeloer! [a] pangnarĕdakeun
kaoela. *a* 2 Tes. 3 : 1.

26 Pangnĕpikeun [a] salam kaoela ka sada-
jana doeloer-doeloer, [a] make tjijoem
27 soetji. 'Kaoela njoempahan ka maraneh
dĕmi Goesti, sadajana doeloer saroetji
poma koedoe dipangmatjakeun ijeu soe-
rat. *a* Roem 16 : 16; 1 Petr. 5 : 14.

28 Moegi-moegi [a] sih-koernija Goesti oe-
rang Jesoes Kristoes njarĕngan ka ma-
raneh! Amin. *a* Roem 16 : 20, 24.

---

# SĔRAT KADOEWA TI RASOEL PAOELOES
## KA OERANG TESALONIKA.

---

### PASAL 1.

Sĕrat kaoela Paoeloes djeung [a] Silwa-
noes djeung Timoteoes, doematĕng
garedja oerang Tesalonika di djĕro Allah,
Rama oerang, sarta Goesti Jesoes Kris-
2 toes: 'moegi-moegi [b] maraneh pada di-
paparin sih-koernija reudjeung kasĕna-
ngan ti Allah, Rama oerang, sarta ti
Goesti Jesoes Kristoes! *a* 1 Tes. 1 : 1.
*b* 1 Kor. 1 : 3.

3 Eh, doeloer-doeloer! [a] kaoela wadjib
maroedji soekoer ka Allah salalawasna
koe hal maraneh; eta teh pantĕs, tina
sabab kapĕrtjajaän maraneh rosa pisan
ngagĕdeanana, sarta maraneh sakabeh
oenggal-oenggal djalma pada woewoeh
4 tambah silih-pikanjaäh; 'wani kaoela
pribadi [b] moedji hal maraneh di saka-
beh garedja Allah, tina sabab kaman-
tĕpan djeung kapĕrtjajaän maraneh dina
djĕro saniskara panganijaja ka maraneh,
djeung kasoekĕran, anoe ditahan koe ma-
5 raneh teja. 'Tandaning hoekoeman Al-
lah noe adil; [c] soepaja maraneh dima-
nah pantĕs kana karadjaän Allah, nja
tina sabab eta keneh maraneh pang-
6 njandang sangsara; 'doemeh bĕnĕr koe
galih Allah, [d] malĕs koe kasoekĕran
ka noe njijeun kasoekĕran ka maraneh;
7 'ari ka maraneh mah, anoe njandang
kasoekĕran teja, malĕs koe kasĕnangan
barĕng djeung kaoela, [e] dina waktoe
diĕbrehkeunana Goesti Jesoes ti sawar-
ga, diiring koe para malaikat kawasana,
8 'nganggo [f] seuneu hoeroeng, [g] samangsa

andjeunna ngeunakeun balĕsan ka sa-
koer noe teu nganjahokeun ka Allah,
djeung ka sakoer noe teu noeroet ka
Indjil Goesti oerang Jesoes Kristoes.
9 'Eta tangtoe mĕngke pada njandang
siksaän, [h] nja karoeksakan noe langgĕng,
[i] djaoeh ti pameunteu Goesti sarta ti
kamoeljaäning kabĕdasan andjeunna,
10 'samangsa andjeunna soemping [j] pikeun
dimoeljakeun di djĕro djalma saroetji
kagoenganana, sarta ngadjadi aheng di-
na poëan harita di djĕro sakabeh noe
pĕrtjaja (sabab pĕrtelaän kaoela geus
11 dipĕrtjaja di lĕbah maraneh). 'Kitoe noe
matak kaoela salawasna mangnĕdakeun
maraneh, soepaja maraneh moegi-moegi
koe Allah oerang dimanah pantĕs kana
pangnjaoer, sarta moegi diantekkeun
kalawan karosaänana sagala kasoekaän
kana kahadean, kitoe deui panggawe
12 kapĕrtjajaän; 'soepaja djĕnĕngan Goesti
oerang Jesoes Kristoes dimoeljakeun di
djĕro maraneh, djeung maraneh dimoel-
jakeun di djĕro andjeunna, noeroetkeun
sakoemaha sih-koernija Allah oerang
sarta Goesti Jesoes Kristoes.

*a* 1 Tes. 1 : 2, 3; p. 2 : 13. *b* 1 Tes. 2 : 19. *c* Pil. 1 : 28. *d* Djak. 2 : 8; Roem 12 : 19. *e* 1 Tes. 4 : 16. *f* 2 Petr. 3 : 7, 10. *g* Mik. 5 : 14; Roem 2 : 8. *h* Mat. 25 : 41, 46; Joed. 7. *i* Jĕs. 2 : 19, 21. *j* Kol. 3 : 4.

## PASAL 2.

Djeung kaoela aja panĕda ka maraneh,
eh doeloer-doeloer! moenggoehing pi-
soempingeunana Goesti oerang Jesoes
Kristoes, sarta [a] hal oerang teh bakal
2 dikoempoelkeun ka andjeunna teja, 'eta
maraneh [b] oelah sok babari datang ka
loewak-lejok pikir, atawa reuwas, boh
koe roh, boh koe omong, boh koe soerat
noe dibedjakeun [c] ti kaoela, kawas geus
3 tereh kana poëan Kristoes teh. 'Poma-
poma maraneh [d] oelah koengsi kagĕn-
dam koe kijeu-kijeu! Karana eta poë teh
moal datang, ngan koedoe geus aja lam-
pah moertad heula, djeung koedoe geus
boekti eta djalma dosa, nja anak ka-
4 roeksakan teja, 'noe babakoe ngamoe-
soeh, [e] djeung moendjoelkeun maneh ti
sagala noe disĕboet Allah atawana noe
disĕmbah; datang ka gek dijoek dina
kabah Allah, ngadakoekeun maneh Al-
5 lah. 'Naha maraneh teu aringĕt, jen
kaoela njatoerkeun eta pĕrkara ka ma-
raneh, waktoe kaoela masih keneh aja
6 di maraneh? 'Dĕmi ajeuna anoe nga-
halangan ka dinja, maraneh pada njaho,
soepaja boekti dina mangsana noe pasti.
7 'Karana ari [f] rasijah kadorakaän teh
nadjan ajeuna ge keur molah; ngan ta-
tapi anoe ngahalangan eta ajeuna teja,
8 koedoe geus disingkirkeun heula. 'Geus
kitoe toeloej boekti si doraka teh, dĕmi
[g] koe Goesti eta bakal dibasmi koe Ro-
hing bahamna, sarta dieuweuhkeun koe
9 ebrehna mangsa soemping. 'Eta teja pi-
datangeunana teh sakoemaha pagawean
Setan, [h] make sagala kamatihan djeung
10 tanda sarta moedjidjat bohong, 'djeung
make sagala panggĕlo kadorakaän adjang
sakoer djalma [i] noe bakal tjilaka; tina
sabab pada teu narimaeun kanjaähan
kana kajaktian, teu mambrih djadi sa-
11 lamĕt. 'Koe pedah kitoe, eta djalma koe
Allah pada didatangan [j] kawasa mawa
12 sasab, sina pĕrtjaja kana bohong; 'soe-
paja dihoekoeman sakabeh, [k] anoe han-
teu pĕrtjaja kana kajaktian, anggoer
mikarĕsĕp kana kadorakaän.

*a* Mat. 24 : 31. *b* Mat. 24 : 4. *c* p. 3 : 17. *d* Mat. 24 : 23; 1 Tim. 4 : 1; 1 Joh. 2 : 18. *e* Dan. 11 : 36. *f* 1 Joh. 4 : 3. *g* Aj. 4 : 9; Jĕs. 11 : 4. *h* 5 Moesa 13 : 1; Wahj. 13 : 13. *i* 2 Kor. 2 : 15. *j* Mat. 24 : 24; 1 Tim. 4 : 1. *k* Joh. 3 : 19; 8 : 45; Roem 1 : 32.

13 Tatapi kaoela teh [a] wadjib maroedji
soekoer ka Allah salawasna koe hal ma-
raneh, eh doeloer-doeloer noe dipikaäsih
koe Goesti! pedah maraneh teh [b] geus
dipilih koe Allah ti mimitina pikeun
djadi salamĕt, lantaranana disoetjikeun
koe Roh sarta pĕrtjaja kana kajaktian.
14 'Kana kitoe teh [c] maraneh koe Allah
geus disaoer koe lantaran Indjil kaoela,
soepaja pada pimeunangeun kamoeljaän
15 Goesti oerang Jesoes Kristoes. 'Koe sa-
bab eta, eh doeloer-doeloer! [d] sing pada
tĕgĕr, djeung [e] tĕtĕpkeun atoeran noe
geus diwoeroekkeun ka maraneh, boh
koe omong kaoela, boh koe soerat ka-
oela.

*a* p. 1 : 3. *b* Ep. 1 : 4. *c* 1 Tes. 2 : 12. *d* Ep. 6 : 14. *e* p. 3 : 6.

16 Sarta Goesti oerang Jesoes Kristoes
koe andjeun, djeung Allah, Rama oe-
rang, [a] anoe miasih ka oerang, sarta
geus maparin panglilipoer noe langgĕng,
djeung [b] pangarĕp-ngarĕp noe hade, koe
17 bawaning sih-koernija, 'eta moegi-moegi
ngalilipoer kana hate maraneh, sarta
[c] ngoewatkeun maraneh dina sagala
panggawe djeung omongan noe hade.

*a* Joh. 3 : 16. *b* 1 Petr. 1 : 3. *c* 1 Tes. 3 : 13.

## PASAL 3.

Djeungna deui, eh doeloer-doeloer! [a]
pangnarĕdakeun kaoela, soepaja [b] pa-
ngandika Goesti teh madjoe, sarta di-
2 moeljakeun, sapĕrti di maraneh, 'djeung
[c] soepaja kaoela disalamĕtkeun ti djalma
noe teu pĕrnah sarta noe djaroelig; ka-
rana kapĕrtjajaän teh teu sing djalma
3 noe boga. 'Tatapi Goesti teh [d] kalang-
koeng toehoe, tanwande ngoewatkeun
ka maraneh, sarta [e] ngaraksa ka ma-
4 raneh ti noe goreng. 'Sarta kaoela [f]
dina pikir geus nangtoekeun ka maraneh
di djĕro Goesti, jen maraneh teh pada
ngalampahkeun sarta bakal ngalampah-
keun sakoer anoe koe kaoela diparen-
5 tahkeun ka maraneh. 'Sarta Goesti moe-
gi-moegi mĕnĕrkeun hate maraneh kana
kanjaähan ka Allah djeung kana [g] ka-
sabaran Kristoes. *a* Kol. 4 : 3; 1 Tes. 5 : 25.
*b* Djab. 147 : 15. *c* Roem 15 : 31. *d* 1 Tes. 5 : 24.
*e* Joh. 17 : 15. *f* 2 Kor. 7 : 16. *g* Ibr. 12 : 2, 3.

6 Eh, doeloer-doeloer! kaoela marentah
ka maraneh koe djĕnĕngan Goesti oe-
rang Jesoes Kristoes, [a] koedoe pada
ngoendoeran ti oenggal-oenggal doeloer
noe lampahna lantja-lintji, teu noeroet
[b] atoeran anoe geus katampa koe eta
7 ti kaoela. 'Karana maraneh pada njaho
sorangan dina pibĕnĕreunana [c] noeroe-
tan ka kaoela teh. Karana kaoela mangsa
di tĕngah maraneh teja [d] lain lampah
8 lantja-lintji, 'djeung [e] teu pisan dahar
panjoegoehan djalma teu dibajar; ĕnjana
mah kaoela teh baranggawe beurang-
peuting djeung rariwoed sarta hese-tjape,
soepaja kaoela oelah djadi njoesahkeun
ka maraneh, nadjan ka hidji djalma ge.
9 'Lain pisan kaoela teu kawasa; [f] satĕ-
gĕsna hajang mere toeladan ka mara-
neh, nja diri kaoela pisan, baris ma-
10 raneh noeroetan ka kaoela. 'Karana
keur mangsa aja di maraneh teja ge,
kaoela mere parentah ka maraneh kijeu:
Tijap-tijap aja djalma ĕmboeng digawe,
11 eta kitoe deui oelah njatoe. 'Karana
kaoela ngadenge, aja sawareh djalma
di lĕbah maraneh lampahna lantja-lintji,
hanteu baranggawe, ari gawena openan.
12 'Ari ka noe kitoe teh kaoela marentah
sarta ngingĕtan di djĕro Goesti oerang
Jesoes Kristoes, [g] koedoe baranggawe,
sarta make ati antĕng; noe dihakan rĕ-
13 djĕki beunang sorangan. 'Sarta ari ma-
raneh, eh doeloer-doeloer! [h] poma oelah
14 rek wĕleh migawe kahadean. 'Djeung
oepama aja noe teu noeroet ka papatah
kaoela koe ijeu soerat teh, eta koe ma-
raneh tjirian, sarta oelah rek tjampoer
15 djeung noe kitoe, soepajana eraeun; 'ta-
tapi oelah rek diangkĕn tjara moesoeh,
[i] nja koedoe mamatahan ka dinja sa-
koemaha ka doeloer. *a* Mat. 18 : 17; Roem
16 : 17; 1 Kor. 5 : 11. *b* p. 2 : 15. *c* 1 Tes. 1 : 6.
*d* 1 Tes. 2 : 10. *e* 2 Kor. 11 : 7; 1 Tes. 2 : 9. *f* Lal.
20 : 35; 1 Kor. 9 : 4. *g* 1 Tes. 4 : 11. *h* Gal. 6 : 9.
*i* Mat. 18 : 15; 1 Tes. 5 : 14.

16 Ari [a] Goesti noe kagoengan sakoer
kasĕnangan, moegi-moegi koe andjeun-
na pisan maparin kasĕnangan ka ma-
raneh salalawasna sarta dina saniskara
lampah. Moegi-moegi Goesti njarĕngan
ka marareh sakabeh. *a* Pil. 4 : 9; 1 Tes. 5 : 23.

17 Ijeu teh kaoela [a] mere salam ka ma-
raneh, sarta ditoelis koe leungeun pri-
badi, Paoeloes; eta noe djadi tanda dina
oenggal-oenggal soerat: nja kitoe ka-
18 oela noelis teh. 'Moegi-moegi [b] sih-koer-
nija Goesti oerang Jesoes Kristoes nja-
rĕngan ka maraneh sakabeh! Amin.
*a* 1 Kor. 16 : 21; Kol. 4 : 18. *b* 1 Tes. 5 : 28.

---

# SĔRAT KAHIDJI TI RASOEL PAOELOES

## KA TIMOTEOES.

---

## PASAL 1.

Sĕrat kaoela Paoeloes, [a] rasoel Jesoes
Kristoes, koe timbalan Allah, [b] Djoe-
roe-salamĕt oerang, sarta Goesti Jesoes
Kristoes, [c] anoe djadi pangarĕp-ngarĕp
2 oerang; 'doematĕng [d] Timoteoes, anak
kaoela satĕmĕnna dina kapĕrtjajaän:
moegi-moegi maneh dipaparin sih-koer-

nija, [e] kawĕlasan reudjeung kasĕnangan
ti Allah, Rama oerang, sarta ti Kristoes
Jesoes, Goesti oerang! *a* 1 Kor. 1 : 1. *b* p. 2 : 3.
*c* Kol. 1 : 27. *d* 2 Tim. 1 : 2. *e* Gal. 1 : 3; 2 Tim.
1 : 2; Tit. 1 : 4.

3 Tjara bareto kaoela mĕrĕdih ka ma-
neh tinggal di Epesoes, [a] basa kaoela
indit ka Makĕdoni teja, [ajeuna mĕrĕ-
dih deui,] soepaja maneh teh marentah
ka djalma sawareh oelah mamatahkeun
4 [b] piwoeroek sedjen, 'djeung oelah ngoe-
roes [c] dongeng sarta sadjarah noe taja
bejakna; hal kitoe teh manan madjoe-
keun atoeran Allah dina kapĕrtjajaän
mah, anggoer matak ngajakeun padoe.
5 'Ari [d] panoengtoengan timbalan teh nja
eta kanjaähan anoe datang ti hate bĕ-
rĕsih, sarta ti boedi-rasa hade, djeung
6 [b] ti kapĕrtjajaän anoe taja palsoena. 'Ari
djalma sawareh [e] geus sasab ti kitoe,
ana seug toeloej kana ngomong gapong.
7 'Angkohna eta teh djadi goeroe toret,
padahal teu ngartieun ka noe dipiomong
djeung noe dipoegoeh-poegoehkeun koe
8 dirina.'Dĕmi oerang pada njaho, jen toret
teja [f] hade, lamoen djalma bĕnĕr ma-
9 kena, 'sarta njaho kijeu, [g] jen toret teh
lain dibakoekeun ka djalma bĕnĕr, di-
bakoekeunana [h] ka noe masijat djeung
ka noe bahoela, ka noe doraka djeung
ka noe njijeun dosa, ka noe kotor hate
djeung ka noe ngamaha, ka noe maehan
bapa djeung ka noe maehan indoeng,
10 ka sakoer bae noe maehan djalma, 'ka
noe djinah, [i] noe ngadjima ka lalaki,
[j] noe ngiwat, noe ngabohong, noe tji-
dra ti soempah djeung sadjabana ti di-
nja, naon bae noe salija ti [k] piwoeroek
11 moeloes teh; 'noeroetkeun Indjil ka-
moeljaän Allah [l] noe langkoeng salamĕt,
[m] anoe geus digadoehkeun ka kaoela.
*a* Lal. 20 : 1. *b* p. 6 : 3. *c* p. 4 : 7; Tit. 1 : 14;
3 : 9. *d* Roem 13 : 10. *e* p. 5 : 15; 6 : 4. *f* Roem
7 : 12. *g* Gal. 5 : 22, 23. *h* 2 Moesa 20. *i* 1 Kor. 6 : 10.
*j* 2 Moesa 21 : 16; 5 Moesa 24 : 7. *k* p. 6 : 3.
*l* p. 6 : 15. *m* 1 Tes. 2 : 4.

12 Sarta kaoela moedji soekoer ka noe
geus masihan kakoewatan ka diri ka-
oela, nja Kristoes Jesoes, Goesti oerang,
rehna kaoela geus dimanah pisatoehoe-
eun, sarta dikĕrsakeun kana kadjĕnĕ-
13 ngan; 'nja kaoela, [a] noe tadina ngago-
goreng, sarta nganijaja, djeung neung-
teuinganan.Tatapi kaoela geus dipaparin
kawĕlasan, pedah kaoela pangmigawe
kitoe teh [b] bawaning koe teu njaho, keur
14 teu pĕrtjaja. 'Ari [c] sih-koernija Goesti
oerang teja geus kalangkoeng pisan ti
djĕmbar, kalawan kapĕrtjajaän reu-
djeung kanjaähan noe aja di djĕro Kris-
15 toes Jesoes. 'Ijeu teh [d] omongan noe
satoehoe pisan, sarta pantĕs ditarima
djeung satĕmĕn-tĕmĕnna, nja eta [e] Kris-
toes Jesoes teh geus soemping ka doenya
pikeun njalamĕtkeun djalma noe boga
dosa; [f] ari diri kaoela teja panggĕde-
16 gĕdena. 'Tatapi nja kitoe noe matak
kaoela dipaparin kawĕlasan teh, soepaja
Jesoes Kristoes di djĕro kaoela, noe
djadi panggĕde-gĕdena teja, [g] nawiskeun
sakabeh kasabaranana, pikeun tjonto ka
sakoer noe bakal pĕrtjaja ka salira an-
djeunna baris meunang hiroep noe lang-
17 gĕng. 'Dĕmi Radjaning sakabeh djaman,
[h] nja Allah noe teu keuna roeksak, noe
teu katingal, sarta noe pintĕr njalira,
eta noe koedoe dibaktian hormat djeung
kamoeljaän langgĕng salalawasna! Amin.
*a* 1 Kor. 15 : 9; Gal. 1 : 13. *b* Lal. 3 : 17. *c* 1 Kor.
15 : 20. *d* p. 4 : 9. *e* Mat. 1 : 21; 9 : 13; 18 : 11.
*f* Loek. 18 : 13. *g* 2 Petr. 3 : 9, 15. *h* Jĕr. 10 : 10;
p. 6 : 15, 16; Roem 16 : 27.

18 Eh, anaking Timoteoes! kaoela ma-
konkeun ijeu parentah, [a] noeroetkeun
piwĕdjang nabi, anoe geus disaoerkeun
ti memehna kana hal maneh teja, nja
maneh ngalakonan [b] pĕrang hade teh
19 sing tĕroes reudjeung eta; 'bari [c] nĕtĕp-
keun kapĕrtjajaän sarta boedi-rasa noe
hade; eta koe djalma sawareh geus di-
kepeskeun, noe matak kalĕboeh pĕrtja-
20 jana; 'noe kaäsoep kitoe teh [d] Himĕne-
oes djeung [e] Aleksandĕr; eta koe kaoela
[f] geus pada disebakeun ka Setan, soe-
paja mareunang harti oelah ngagogo-
reng deui. *a* p. 4 : 14. *b* p. 6 : 12. *c* p. 3 : 9.
*d* 2 Tim. 2 : 17, 18. *e* 2 Tim. 4 : 14. *f* 1 Kor. 5 : 5.

## PASAL 2.

Ari pangheula-heulana noe dipitoetoer-
keun koe kaoela, nja koedoe pada
mangnjambatkeun, mangnjoehoenkeun,
mangnĕdakeun sarta mangmoedji-soe-
2 koerkeun [a] ka sakabeh djalma; 'ka
radja-radja djeung sakabeh noe laloe-
hoer; soepaja oerang hiroep teh gĕnah
sarta djeung kĕrtana, kalawan sagala
3 ibadah sarta kaprajogaäu. 'Karana eta
teja hade, sarta kamanah koe Allah,
4 [b] Djoeroe-salamĕt oerang; 'ari pangĕr-

sana, [c] djalma sakabeh teh sing pada
djadi salamĕt, sarta datang ka nganja-
5 hokeun kana kajaktian teja. 'Karana
[d] Allah teh ngan hidji, kitoe deui ari
Lawang di antara Allah djeung manoesa
teh ngan hidji, [e] nja eta manoesa Kris-
6 toes Jesoes teja, 'noe [f] geus njĕrahkeun
salirana koe andjeun, djadi panĕboes
pikeun djalma sakabeh, tĕgĕs pĕrtelaän
7 dina mangsana noe pasti. 'Kana pĕrkara
eta [g] kaoela geus dibakoekeun poerah
ngoewarkeun, sarta rasoel, ([h] kaoela di
djĕro Kristoes njatoerkeun noe sajakti,
kaoela hanteu bohong,) [i] goeroe oerang
kapir dina kapĕrtjajaän sarta kanjaähan.

*a* Jĕr. 29 : 7. *b* p. 1 : 1. *c* Jĕh. 18 : 23; 2 Petr. 3 : 9. *d* Joh. 17 : 3; Roem 3 : 30. *e* Roem 5 : 15. *f* Mat. 20 : 28; Tit. 2 : 14. *g* p. 1 : 12; 2 Tim. 1 : 11. *h* Roem 9 : 1. *i* Roem 11 : 13.

8 Koe sabab eta, kahajang kaoela, djal-
ma lalaki teh [a] di sambarang ĕnggon
koedoe nĕnĕda, [b] ngadjoengdjoengkeun
leungeun soetji, [c] oelah djeung ambĕk
9 sarta paseja. 'Kitoe deui [d] moenggoeh
di awewe, make papakean noe patoet,
mapantĕs maneh teh koedoe djeung
eraän sarta tjĕgahan; oelah djeung
ngoentoen boeoek, atawa make ĕmas,
atawa moetijara, atawa papakean hoe-
10 roeng-herang; 'nja koedoe koe pang-
gawe noe hade, sakoemaha noe pĕrloe
di awewe anoe ngakoekeun ibadah.
11 'Awewe teh sing daek diadjar bari re-
12 peh, kalawan sagala pangesto. 'Ari awe-
we koe kaoela [e] hanteu diidinan nga-
woeroek, kitoe deui ngaloehoeran ka
lalaki; kahajang kaoela koedoe repeh.
13 'Karana Adam teja [f] didamĕlna ti heula,
14 Hawa mah pandeuri. 'Sarta lain Adam
anoe kagoda; [g] nja awewe anoe kagoda
15 sarta ngarĕmpak timbalan. 'Tatapi awe-
we teh bakal salamĕt koe djalan nga-
djoeroekeun anak, kitoe soteh lamoen
tĕtĕp dina kapĕrtjajaän, sarta dina ka-
njaähan, djeung dina njoetjikeun dirina,
dibarĕngan koe tjĕgahan.

*a* Joh. 4 : 21. *b* Djab. 28 : 2; 134 : 2. *c* Mark. 11 : 25. *d* 1 Petr. 3 : 3—5. *e* 1 Kor. 14 : 34, 35; Ep. 5 : 24. *f* 1 Moesa 2 : 22; 1 Kor. 11 : 9. *g* 2 Kor. 11 : 3.

## PASAL 3.

Ijeu teh [a] omongan noe satoehoe pisan:
tijap-tijap aja djalma mikarĕp kana
kadjĕnĕngan [b] pangoeroes, eta teh ha-
jang kana pagawean noe leuwih aloes.
2 'Ari moenggoehing di pangoeroes teh
[c] oelah aja tjawadeunana, boga pama-
djikan ka awewe hidji bae, njaring ati,
tjĕgahan, pantĕs, soeka ngandjrĕkkeun,
3 [d] bisaän ngawoeroek; 'anoe lain pama-
bokan, lain soeka meupeuh-neunggeul,
lain [e] ngarah kaoentoengan nista; nja
anoe amis boedi, anoe lain toekang pa-
4 seja, lain pibanda; 'anoe njangking imah-
na pribadi djeung sabĕnĕrna, anakna
disina noeroet, kalawan sagala kapra-
5 jogaän; '(ari djalma noe teu bisa njang-
king imahna sorangan mah, koemaha
nja pingoeroeseunana ka garedja Allah?)
6 'oelah anoe anjar asoep agama, bisi djadi
agoel, seug tigoebrag kana hoekoeman
7 Iblis. 'Djeung deui [f] koedoe hade kasĕ-
boetkeunana koe djalma [g] noe di loewar,
[h] soepaja oelah tigoebrag kana katjĕ-
8 laän sarta kana ridjĕt Iblis. 'Nja kitoe
deui moenggoeh di [i] djoeroe-laden, koe-
doe djalma prajoga, oelah midoewa
letah, oelah anoe beuki nginoem ang-
goer loba, oelah anoe ngarah kaoentoe-
9 ngan nista. 'Nja [j] noe nĕtĕpkeun rasijah
kapĕrtjajaän dina boedi-rasa noe bĕrĕ-
10 sih. 'Sarta eta koedoe ditjoba heula,
geus kitoe diasoepkeun kana gawe, ari
11 taja katjawadna mah. 'Ari awewe pon
kitoe keneh koedoe prajoga, oelah noe
[k] oepatan, koedoe njaring ati, satoehoe
12 dina saniskara. 'Ari djoeroe-laden teh
boga pamadjikan koedoe ka awewe hidji
bae, sarta njangking anak djeung imahna
13 pribadi koedoe djeung sabĕnĕrna. 'Ka-
rana [l] noe bĕnĕr ngaladenanana meu-
nangkeun keur dirina daradjat noe aloes,
sarta rosa pisan kaloedeungan dina ka-
pĕrtjajaän ka Kristoes Jesoes.

*a* p. 4 : 9. *b* Lal. 20 : 28. *c* Tit. 1 : 6. *d* 2 Tim. 2 : 24. *e* Tit. 1 : 11. *f* p. 5 : 10. *g* Kol. 4 : 5. *h* p. 6 : 9. *i* Lal. 6 : 3; Pil. 1 : 1. *j* p. 1 : 19. *k* Tit. 2 : 3. *l* Mat. 25 : 21; Loek. 19 : 17.

14 Eta sagala pĕrkara teja koe kaoela
ditjatoerkeun ka maneh dina soerat,
sarta pangharĕpan teh [a] hajang gan-
15 tjang manggihan ka maneh; 'ngan bisi
kaoela lila; noe dipalar maneh teh njaho
anoe misti pĕtana lalampahan dina [b] gĕ-
dong Allah, tĕgĕsna garedja Allah noe
djoemĕnĕng, tihang djeung padĕmen ka-
16 jaktian. 'Sarta geus poegoeh pisan, ra-
sijah hal ibadah teh agoeng: [c] Allah teh
geus diëbrehkeun nganggo daging, [d] geus

didamĕl bĕnĕr dina Roh, geus kabireu-
ngeuh koe para malaikat, [e] geus dioe-
warkeun di lĕbah oerang kapir, geus
dipĕrtjaja di doenya, [f] geus ditjandak
kana djĕro kamoeljaän. *a* p. 4 : 13.
*b* Ep. 2 : 19. *c* Joh. 1 : 14. *d* Roem 1 : 3, 4. *e* Kol.
1 : 23. *f* Ep. 1 : 20.

## PASAL 4.

Ari Roh teh ngandika tetela pisan,
[a] jen djaman mĕngke djalma sawareh
bakal oendoer ti kapĕrtjajaän, sarta
ngarakĕtan ka roh panjasaban djeung ka
2 papatah ti setan, 'koe lantaran kapoera-
poeraän taroekang bohong, noe geus
pada ditjap koe beusi hoeroeng dina
3 boedi-rasana sorangan. 'Eta teh njara-
ram laki-rabi, nitah pantrang ka kaha-
kanan, anoe koe Allah didjadikeun [b] baris
didahar kalawan moedji soekoer koe
noe pada pĕrtjaja sarta [c] nganjaraho-
4 keun kana kajaktian. 'Karana saniskara
dadamĕlan Allah teh [d] hade, taja pisan
anoe bakoe pitjeuneun, ngan didaharna
5 koedoe kalawan moedji soekoer; 'ka-
rana eta disoetjikeun koe pangandika
Allah sarta panĕda. *a* 2 Tim. 3 : 1;
2 Petr. 3 : 3. *b* 1 Kor. 10 : 30, 31. *c* 2 Tim. 2 : 25.
*d* 1 Moesa 1 : 31; 5 Moesa 8 : 10.

6 Lamoen anoe tadi teja koe maneh
dipapatahkeun ka doeloer-doeloer, estoe
maneh teh abdi Jesoes Kristoes noe
hade, [a] beunang ngasoeh dina lahiran hal
kapĕrtjajaän sarta piwoeroek hade, anoe
7 geus ditoeroetkeun koe maneh. 'Ari
[b] dongeng teu moepakat, dongeng ti nini
pikoen, eta koe maneh tampik; djeung
koedoe mitoetoeran diri kana lampah
8 ibadah. 'Karana [c] hal mitoetoeran badan
teh mangpaätna teu sapira; balikanan
[d] ari ibadah mah mangpaät ka saniska-
rana, geus diajaän pĕrdjangdjian hiroep
9 ajeuna sarta di aherat. 'Nja eta teh
[e] omongan noe satoehoe pisan, sarta
pantĕs ditarima djeung satĕmĕn-tĕmĕn-
10 na. 'Karana nja baris kitoe teja noe
matak oerang pada digawe sarta dihi-
hina, tina sabab oerang pageuh nja pa-
ngarĕp-ngarĕp ka Allah [f] anoe hiroep,
[g] noe djoemĕnĕng Djoeroe-salamĕt djal-
ma sakabeh, soemawonna Djoeroe-sala-
11 mĕt sakoer noe pĕrtjaja. 'Nja eta teja
12 parentahkeun sarta woeroekkeun. 'Pa-
patjoewan [h] aja noe njoemahkeun ka
maneh pedah ngora; balikanan maneh
teh sing djadi toeladan toeroetaneun
anoe pĕrtjaja; nja dina omong, dina
lampah, dina kanjaähan, dina Roh, dina
13 kapĕrtjajaän, dina kabĕrĕsihan. 'Masing
djongdjon kana ngadji, kana magahan,
kana ngawoeroek, [i] tĕpi ka datang ka-
14 oela. 'Poma-poma oelah rek tjampoleh
kana pasihan noe di djĕro diri maneh,
[j] noe geus dipaparinkeun ka maneh lan-
taran piwĕdjang, keur basana ditoem-
pangan panangan koe para kokolot teja.
15 'Nja eta pĕrkara teja koe maneh koedoe
diangĕn-angĕn, sing djoenoen ka dinja
teh, soepaja katangen maneh teh tjoe-
16 tjoed dina saniskara. 'Masing [k] ijatna ka
diri maneh sorangan sarta ka piwoe-
roek; [l] moedoe sing tĕtĕp dina eta teh;
karana maneh, moen milampah kitoe,
tangtoe njalamĕtkeun ka diri sorangan
djeung ka noe ngadengekeun ka maneh.
*a* 2 Tim. 1 : 5; 3 : 15, 16. *b* p. 1 : 4; 6 : 20; 2 Tim.
4 : 4. *c* Kol. 2 : 23. *d* p. 6 : 6. *e* p. 1 : 15; 3 : 1.
*f* p. 6 : 17. *g* p. 2 : 3, 4; Tit. 2 : 10, 11. *h* 1 Kor. 16 : 11;
Tit. 2 : 7, 15. *i* p. 3 : 14. *j* p. 1 : 18; 2 Tim. 1 : 6.
*k* Lal. 20 : 28. *l* 2 Tim. 3 : 14.

## PASAL 5.

Mamatahan [a] ka djalma kolot oelah
dek bĕngis, nja koedoe ngingĕtan ka
dinja tjara ka bapa; ari moenggoeh ka
2 noe ngora tjara ka doeloer; 'ari ka
awewe kolot tjara ka indoeng; ari ka
awewe ngora tjara ka doeloer awewe,
3 kalawan sagala bĕrĕsih ati. 'Moedoe
hormat ka randa, anoe estoe randana.
4 'Tatapi lamoen aja randa boga anak
atawa intjoe, eta anak atawa intjoe teh
sina heula ngadjar diri [b] milampahkeun
kahemanan ka barajana sorangan, djeung
malĕs kahadean ka kolot; karana lam-
pah kitoe teh bĕnĕr sarta kamanah koe
5 Allah. 'Dĕmi anoe estoe randa, sarta ka-
tinggal kari sorangan bae, [c] eta ngarĕp-
ngarĕpna ka Allah, sarta tĕtĕp dina
sasambat djeung nĕnĕda beurang-peu-
6 ting. 'Tatapi ari randa noe kasangon
7 mah, eta hiroep-hiroep teh paeh. 'Anoe
tadi teja [d] parentahkeun, soepaja eta
8 oelah aja tjawadeunana. 'Dĕmi djalma
[e] noe teu ngabajoean ka ahlina, geus
poegoeh moen ka eusi-imahna, noe kitoe
teh geus moengkir ti kapĕrtjajaän, sarta
leuwih goreng ti batan anoe hanteu pĕr-
9 tjaja. 'Ari randa noe diasoepkeun, oelah

koerang ti gĕnĕp poeloeh taoen oemoer-
na, sarta [f] noe lakianana ngan sakali,
10 'djeung [g] noe kasĕboetkeun hade pang-
gawena: nja lamoen geus ngamoemoele
anak, moen [h] geus ngandjrĕkkeun, moen
[i] geus ngoembah soekoe djalma saroetji,
moen geus toetoeloeng ka noe saloekĕr,
moen geus mĕrĕloekeun saroepaning
11 panggawe hade. 'Ari randa noe ngalora
mah tampik; karana satijap-tijap kada-
tangan bĕger, noe matak moengpang ka
Kristoes teh, eta hajang boga salaki;
12 'anoe kitoe keuna hoekoeman, tina sa-
bab geus mitjeun katĕmĕnan anoe mi-
13 miti. 'Djeung deui [j] eta teh sok mira-
djeunan loegah-ligeuh ngidĕran imah;
sarta lain ngaligeuh bae, samalah djeung
ngawangkong sarta openan, ngomong-
14 keun anoe hanteu patoet.'Koe sabab eta,
ari kahajang kaoela, [k] randa ngora teh
koedoe boga salaki, [l] sina anakan, sarta
ngoeroes imahna, djeung oelah mere
djalan ka moesoeh noe matak bisaeun
15 ngagogoreng. 'Karana [m] geus aja sawa-
reh noe njingkir, naloetoerkeun ka Se-
16 tan. 'Lamoen djalma noe pĕrtjaja, lalaki
atawa awewe, boga sanak-baraja noe
randa, eta sina njakoeta ka dinja; ga-
redja mah oelah kabeungbeuratan, soe-
paja mahi pikeun njakoeta ka noe estoe
randa. *a* 3 Moesa 19 : 32. *b* Mark. 7 : 10.
*c* Loek. 2 : 37. *d* p. 4 : 11. *e* p. 3 : 5. *f* p. 3 : 2.
*g* p. 3 : 7. *h* Ibr. 13 : 2. *i* Loek. 7 : 44. *j* Sil. 7 : 11;
10 : 19. *k* 1 Kor. 7 : 9, 39. *l* p. 2 : 15. *m* p. 6 : 21.

17 Ari [a] kokolot anoe bĕnĕr ngokolota-
nana koedoe diangkeuhkeun pantĕs di-
hormat doewa patikĕlaneun, soema-
wonna noe digawe koe saoer djeung pi-
18 woeroek. 'Karana ari pilahir dina Kitab:
[b] Sapi keur ngirik gandoem oelah ditja-
longtjongan; djeung deui: [c] Anoe ba-
ranggawe teh patoet pimeunangeun boe-
19 roehanana. 'Moen aja noe ngĕlakkeun
kokolot, papatjoewan oelah ditarima,
[d] kadjaba moen aja saksi doewa atawa
20 tiloe. 'Ari noe migawe dosa koedoe di-
wĕwĕleh, [e] sing kasaksian koe sakabeh,
soepaja noe saredjen ge sarijeuneun.
21 'Kaoela [f] ngomat-ngomatan di pajoe-
neun Allah sarta Goesti Jesoes Kristoes,
djeung di hareupeun para malaikat ka-
pilih, eta pĕrkara teja koe maneh esto-
keun, oelah dek pilih-kasih, sarta oelah
milampah kijeu-kijeu noeroetkeun ka-
22 soekaän sorangan. 'Oelah [g] gantjang
noempangkeun leungeun ka djalma,
djeung oelah kasabit kana dosa noe
sedjen. Masing ngaraksa kabĕrĕsihan diri
23 teh. 'Oelah deui nginoem tjai bae, moe-
doe make anggoer saeutik, tina sabab
beuteung maneh, sarta pedah sok min-
24 dĕng boga panjakit. 'Ari djalma sawareh
teh [h] dosana katara sarta miheulaän
djinisna kana hoekoeman; dĕmi noe
sawareh deui mah dosana katara pan-
25 deuri. 'Nja kitoe keneh panggawe hade,
eta katara; sarta ari noe teu kitoe, moal
lila bisana boeni teh. *a* 1 Tes. 5 : 12;
Ibr. 13 : 17. *b* 5 Moesa 25 : 4; 1 Kor. 9 : 9. *c* 5 Moesa
24 : 14; Loek. 10 : 7. *d* 2 Kor. 13 : 1. *e* Gal. 2 : 14.
*f* 2 Tim. 4 : 1. *g* p. 3 : 10. *h* Gal. 5 : 19.

## PASAL 6.

Ari [a] anoe koemawoela, sakoer noe di
bawah pasangan, koedoe boga ang-
keuh ka djoeraganana pĕrloe nandakeun
sagala kahormatan, soepaja padjĕnĕ-
ngan Allah sarta piwoeroek teh [b] oelah
aja djalma noe ngagorengkeun inja.
2 'Djeung anoe boga djoeragan ka noe
pĕrtjaja, papatjoewan rek njoemahkeun
ka dinja, sapedah eta doeloer; anggoer
koedoe beuki tĕmĕn nja ngawoela teh,
sapedah eta pĕrtjaja sarta kaäsih, djeung
dipaparin nampa kanoegrahan kitoe. Nja
eta teja woeroekkeun sarta pagahkeun.
*a* Ep. 6 : 5; Tit. 2 : 9. *b* Tit. 2 : 5.

3 Oepama aja djalma noe mamatahkeun
[a] piwoeroek sedjen, teu ngarĕmpoegan
kana [b] kasaoeran moeloes anoe ti Goesti
oerang Jesoes Kristoes, sarta ka piwoe-
roek anoe noengtoen kana ibadah teja,
4 'eta teh agoel, euweuh pisan kanjahona,
nja boga kasakit rĕsĕpan kana padoe
djeung kana [c] parĕboet omong, anoe ma-
tak ngadjadikeun dĕngki, paseja, nga-
5 gogoreng, panĕrka teu hade, 'tjetjere-
wedan djalma noe lĕbar pikirna, sarta
kaleungitan kajaktian teja, ari panja-
nana ibadah teh panghasilan. Maneh
6 sing njingkir ti noe kitoe teh. 'Tatapi
ibadah teja ĕnja panghasilan gĕde ta-
7 mah, lamoen reudjeung tarima ati. 'Ka-
rana oerang [d] mangsa djol ka doenya
hanteu barangbawa naon-naon; geus
tetela, dimana ka loewar kitoe deui moal
8 mawa naon-naon. 'Manana oerang [e] la-
moen boga sandang-pangan mah, moedoe

9 tarima bae. 'Sabalikna, [f] ari noe hajang
djadi beunghar mah tangtoe tigoebrag
kana panggoda djeung kana ridjĕt, sarta
kana reja-reja pakarĕpan gĕdjoel nja
ngabalahikeun, anoe matak djalma teh
tilĕlĕp kana katiwasan djeung karoek-
10 sakan. 'Karana [g] ari njaäh kana doewit
teja nja eta akar saniskara kagorengan;
aja djalma sawareh kapintjoet, geus
kitoe sasab ti kapĕrtjajaän, sarta seug
noeblĕs dirina sorangan koe kanjĕri reja
pisan. *a* p. 1 : 3. *b* 2 Tim. 1 : 13. *c* 2 Tim. 2 : 14.
*d* Aj. 1 : 21; Djab. 49 : 18; Goer. 5 : 14. *e* Sil. 30 : 8.
*f* Sil. 23 : 4; Mark. 4 : 19. *g* Loek. 12 : 15.

11 Tatapi ari maneh mah, eh [a] djalma-
ning Allah! [b] moedoe njĕgah lampah
kitoe; sarta [c] sing ngobrek kana kabĕ-
nĕran, ibadah, kapĕrtjajaän, kanjaähan,
12 kamantĕpan djeung kasarehan. 'Lako-
nan [d] pĕrang hade, nja pĕrang kapĕr-
tjajaän teja; koedoe [e] newak kana hiroep
noe langgĕng; nja baris kitoe noe matak
maneh geus disaoer, sarta ngakoekeun
pangakoe hade teja [f] di hareupeun saksi
13 reja pisan. 'Kaoela [g] marentah ka maneh
di pajoeneun Allah, [h] anoe ngahiroep-
keun saniskara, sarta di pajoeneun Kris-
toes Jesoes, [i] noe ngakoekeun pangakoe
hade teja di hareupeun Pontioes Pila-
14 toes: 'poma-poma koe maneh tĕtĕpkeun
eta papakon, oelah aja koetjiwana, oelah
aja pikatjawadeunana, tĕpi ka soem-
pingna Goesti oerang Jesoes Kristoes.
15 'Anoe bakal ngaboektikeun eta teh dina
mangsana, [j] nja Allah noe langkoeng sa-
lamĕt sarta noe kawasa njalira, [k] Ra-
djaning sakabeh radja, Goestining saka-
16 beh goesti; 'anoe woengkoel [l] teu keuna
paeh teh, [m] sarta linggih di djĕro tjaäng
noe teu beunang dideukeutan; ka an-
djeunna tatjan aja djalma noe nendjo,
[n] sarta teu beunang koe djalma ditendjo;
[o] nja andjeunna noe koedoe dibaktian
hormat sarta kawasa langgĕng! Amin.
*a* 2 Tim. 3 : 17. *b* 2 Tim. 2 : 22. *c* 5 Moesa 16 : 20.
*d* p. 1 : 18. *e* Pil. 3 : 12. *f* 2 Tim. 2 : 2. *g* p. 5 : 21.
*h* Roem 4 : 17. *i* Mat. 27 : 11; Joh. 18 : 37; Wahj. 1 : 5.
*j* p. 1 : 11, 17. *k* Wahj. 19 : 16. *l* Joh. 5 : 26.
*m* Djab. 104 : 2; Dan. 2 : 22. *n* 2 Moesa 33 : 20.
*o* 2 Tim. 4 : 18.

17 Ari noe baleunghar di ijeu doenya
titah oelah adigoeng, djeung [a] oelah
ngandĕlkeun kabeungharan noe sok tara
tangtoe teja, ngandĕl teh koedoe ka
[b] Allah noe hiroep, anoe masihkeun ka
oerang saniskara barang sarta leuwih
18 loba, baris dipake. 'Titah marilampah
kahadean, sina soegih dina panggawe
hade, [c] sina moerah djeung berehan,
19 'neundeun radja-brana pikeun dirina,
pigeusaneun padĕmen koewat [d] keur di
djaman mŏngke, soepaja mareunang hi-
roep noe langgĕng teja. *a* Sil. 11 : 28.
*b* p. 4 : 10. *c* Ibr. 13 : 16. *d* Mat. 6 : 20; Loek. 16 : 9.

20 Eh Timoteoes! [a] sing ngaraksa kana
gagadoehan teja, djeung [b] singkiran
omongan gapong teu moepakat, sarta
madoeanana noe kasĕboetkeun elmoe,
21 tatapi palsoe. 'Aja djalma sawareh nga-
koekeun ka dinja, [c] toeloej sasab ti
kapĕrtjajaän. [d] Moegi-moegi sih-koer-
nija teh njarĕngan ka maneh! Amin.
*a* 2 Tim. 1 : 14. *b* p. 4 : 7; 2 Tim. 2 : 16. *c* p. 1 : 6, 19;
2 Tim. 2 : 18. *d* 2 Tim. 4 : 22.

---

# SĔRAT KADOEWA TI RASOEL PAOELOES
## KA TIMOTEOES.

---

PASAL 1.

Sĕrat kaoela Paoeloes, rasoel Jesoes
Kristoes, koe pangĕrsa Allah, pikeun
ngadjalankeun [a] pĕrdjangdjian hiroep,
2 noe di djĕro Kristoes Jesoes teja; 'doe-
matĕng [b] Timoteoes, anak kaoela ka-
njaäh: moegi-moegi maneh dipaparin
sih-koernija, kawĕlasan reudjeung kasĕ-
nangan ti Allah Rama, sarta ti Kris-
toes Jesoes, Goesti oerang!
*a* 1 Joh. 2 : 25. *b* 1 Tim. 1 : 2.

3 Kaoela moedji soekoer ka Allah, [a] noe
dibakti koe kaoela ti karoehoen dina
boedi-rasa bĕrĕsih, kitoe deui [b] teu pĕ-
tot-pĕtot ingĕt ka maneh teh dina sa-
djĕroning panĕda kaoela beurang-peu-
4 ting; 'hajang pisan [c] papanggih djeung
maneh, ari ras ingĕt ka tji-panon ma-
neh teja; soepaja kaoela moegi dipa-
5 parin pinoeh koe kaboengahan; 'satijap-
tijap kaoela ngingĕtkeun kana kapĕr-
tjajaän maneh noe taja palsoena, noe
ti heula ngĕnggon di djĕro Lois, ejang
maneh noe istri, djeung di djĕro iboe
maneh Enika; sarta kaoela nangtoekeun,
jen ngĕnggon di djĕro maneh keneh.
6 'Tina sabab kitoe, kaoela ngingĕtan ka
maneh, moedoe ngageningkeun kana [d]
pasihan Allah noe di djĕro hate maneh,
lantaranana maneh koe kaoela ditoem-
7 pangan leungeun teja. 'Karana Allah
masihkeun teh ka oerang [e] lain roh
kagimiran, ĕnjana mah roh kawasa,
8 sarta kanjaähan, djeung tjĕgahan. 'Ma-
nana maneh oelah rek mikaera kana
pĕrtelaän Goesti oerang, nja kitoe deui
ka kaoela, [f] noe djadi babandan an-
djeunna; [g] moedoe sing miloe sangsara
sabab Indjil, koe bĕrkah kawasaning
9 Allah, 'noe [h] geus njalamĕtkeun ka oe-
rang, sarta [i] geus njaoer oerang teh
nganggo pangnjaoer soetji, lain sabab
panggawe diri oerang, [j] istoening sabab
kĕrsana koe mantĕn, sarta sih-koer-
nijana, noe geus dipasihkeun ka oerang
di djĕro Kristoes Jesoes ti samemeh
10 djaman-djaman, 'ari ajeuna ijeu [k] geus
diboektikeun koe soempingna Djoeroe-
salamĕt oerang Jesoes Kristoes teja,
[l] noe geus ngaleungitkeun maot, sarta
koe lantaran Indjil geus nganjatakeun
hiroep djeung hal teu keuna roeksak.
11 'Nja ka dinja [m] kaoela geus dibakoe-
keun poerah ngoewarkeun, sarta rasoel,
12 djeung goeroe oerang kapir. 'Pedah kitoe
[n] noe matak kaoela njandang sangsara
ijeu teh, tatapi hanteu era; karana ka-
oela njaho ka eta noe dipĕrtjaja koe
kaoela, sarta tangtoe pisan dina pikir,
jen andjeunna teh kawasa ngaraksa kana
[o] titipan kaoela dongkap ka poëan eta
13 teja. 'Tĕtĕpkeun tjonto [p] kasaoeran moe-
loes, [q] anoe koe maneh kadenge ti ka-
oela teja, bari make kapĕrtjajaän djeung
kanjaähan noe aja di djĕro Kristoes
14 Jesoes. 'Sing [r] ngaraksa kana gaga-
doehan hade teja, koe Roh Soetji, anoe
linggih di djĕro oerang.

*a* Lal. 23:1; Pil. 3:5. *b* 1 Tes. 1:2. *c* p. 4:9, 21. *d* 1 Tim. 4:14. *e* Roem 8:15. *f* Ep. 3:1, 13. *g* p. 2:3; 4:5. *h* Tit. 3:5. *i* 1 Tes. 2:12. *j* Ep. 1:4, 11. *k* Roem 16:26. *l* 1 Kor. 15:55—57. *m* 1 Tim. 2:7. *n* p. 2:9. *o* p. 4:8. *p* 1 Tim. 6:3. *q* p. 2:2; 3:14. *r* 1 Tim. 6:20.

15 Maneh geus njaho, sakabeh noe di
Asia teja [a] pada aloendoer ti kaoela;
noe kaäsoep kitoe Pigeloes djeung Her-
16 mogenes. 'Goesti moegi-moegi maparin
kawĕlasan ka [b] saeusi-imah Onesiporoes;
karana rĕmĕn pisan eta teh niiskeunana
ka hate kaoela, sarta teu wirangeun
17 koe [c] rante kaoela; 'ari keur mangsa
di Roem, nejangan kaoela imeut katjida,
18 sarta datang ka kapanggih. 'Moegi-moegi
eta teh [d] koe Goesti dipaparin sina mang-
gih kawĕlasan ti Goesti [e] di poëan eta
teja. Djeung ari karosaän ngawoelana
di Epesoes teja, maneh teh leuwih njaho.

*a* p. 4:10, 16. *b* p. 4:19. *c* Ep. 6:20. *d* Mat. 5:7. *e* p. 4:8.

## PASAL 2.

Koe sabab eta, eh anaking! sing djadi
koewat dina sih-koernija, noe di djĕro
2 Kristoes Jesoes. 'Sarta pĕrkara [a] noe koe
maneh geus kadenge ti kaoela di ha-
reupeun reja saksi, pĕrtjajakeun ka djal-
ma noe satoehoe, anoe pada pibisaeun
3 ngawoeroek deui ka djalma sedjen. 'Ari
maneh teh sing daek [b] njandang ka-
soekĕran, koemaha noe pĕrloe di pra-
4 djoerit Jesoes Kristoes noe bĕnĕr. 'Moeng-
goeh anoe ngalakonan pĕrang mah, [c] mo-
al tjampoer kana oeroesan barang ka-
hiroepan; soepaja manehanana dipika-
5 soeka koe kapala pĕrang. 'Dalah [d] anoe
ngadoe tanaga oge moal koengsi dima-
koetaän, lamoen hanteu sah mah nga-
6 doena. 'Ari ahli tani anoe migawe, koe-
7 doe ti heula ngahakan hasilna. 'Har-
tikeun anoe koe kaoela dipitjatoer teh;
[e] da maneh koe Goesti tangtoe diboe-
8 kakeun ka saniskarana. 'Masing ngi-
ngĕt-ngingĕt, [f] jen Jesoes Kristoes teh
geus ditanghikeun ti noe paraeh; ari
andjeunna [g] mĕdalna ti toeroenan Da-
woed, sakoemaha oenina Indjil kaoela;
9 'anoe djadi sabab [h] kaoela teh njandang
kasoekĕran, moenggah datang ka diba-
rogod, tjara bangsat; tatapi ari pangan-
dika Allah mah [i] hanteu kabarogod.

10 'Pedah kitoe, [j] kaoela ngawajahnakeun
maneh ka saniskara, tina sabab sakoer
[k] djalma kapilih, soepaja eta ge pada
pimeunangeun kasalamĕtan anoe di djĕro
Kristoes Jesoes, reudjeung kamoeljaän
11 noe langgĕng. 'Ijeu teh [l] omongan noe
satoehoe pisan; [m] satijap-tijap oerang
geus ngiring paeh, tangtoe oerang kitoe
12 deui mĕngke ngiring hiroep; 'satijap-
tijap [n] oerang wajahna, tangtoe oerang
kitoe deui mĕngke ngiring ngaradjaän;
[o] satijap-tijap oerang nganglĕs ka an-
djeunna, tangtoe andjeunna kitoe deui
13 mĕngke nganglĕs ka oerang. 'Satijap-
tijap oerang hanteu toehoe, [p] moeng-
goeh andjeunna mah tĕtĕp bae toehoe;
karana mohal ijasaeun nganglĕs ka salira
andjeunna. *a* p. 1 : 13. *b* p. 4 : 5. *c* 1 Kor. 9 : 25.
*d* 1 Kor. 9 : 26. *e* Sil. 2 : 6. *f* 1 Kor. 15 : 4, 20.
*g* Roem 1 : 3. *h* p. 1 : 12; Pil. 1 : 7; Kol. 4 : 18.
*i* Lal. 28 : 30, 31. *j* Kol. 1 : 24. *k* Wahj. 17 : 14.
*l* 1 Tim. 4 : 9. *m* Roem 6 : 5. *n* Roem 8 : 17. *o* Mat.
10 : 33. *p* Roem 3 : 3.

14 Pada ingĕtan kana eta pĕrkara, sarta
koedoe ngomat-ngomatan di pajoeneun
Goesti, [a] oelah sina parĕboet omong;
taja pisan hasilna, ngan matak ngabi-
15 ngoengkeun ka noe ngadarenge. 'Sing
sarĕgĕp pisan, [b] malar njanggakeun diri
maneh ka Allah teh katjiri djalma sa-
estoe, rehna njĕkĕl gawe teu kawiwi-
rangan, sarta mĕtakeun pangandika ka-
16 jaktian teh djeung sabĕnĕrna. 'Djeung
moedoe ngadjaoehan [c] omongan gapong
teu moepakat; karana eta teh tangtoe
17 tambah-tambah kadorakaänana, 'sarta
papatahna bakal beuki njatoean tjara
sampar; noe kaäsoep kitoe [d] Himĕneoes
18 djeung Piletoes; 'eta geus pada sasab
ti kajaktian, ari omongna jen kijamat
teh ĕnggeus; djadi ngabaroentakkeun
19 kapĕrtjajaän djalma sawareh. 'Paran-
dene kitoe, [e] padĕmen Allah noe reug-
reug teh tĕtĕp bae ngadĕgna, sarta aja
toelisan kijeu: [f] Goesti langkoeng oe-
ninga ka djalma kagoenganana; djeung
deui: [g] Saha-saha noe njĕboet djĕnĕngan
Kristoes, koedoe mitjeun kadorakaän.
20 'Dĕmi di djĕro imah gĕde lain woeng-
koel parabot ĕmas sarta perak, aja deui
parabot kai sarta taneuh; [h] ari noe sa-
wareh baris kamoeljaän, noe sawareh
21 deui mah baris kahinaän. 'Lamoen djal-
ma ngabĕrĕsihan maneh ti noe kitoe
teja, nja eta teh djadi parabot baris
kamoeljaän, geus disoetjikeun, sarta aja
gawena di Goesti, geus sadija pikeun
22 saniskara pagawean hade. 'Moedoe [i] njĕ-
gah ka napsoe kangoraän, sarta sing
ngobrek kana kabĕnĕran, kapĕrtjajaän,
kanjaähan, sarta karoentoetan reudjeung
sakoer noe sasambat ka Goesti tĕroes
23 djeung hate bĕrĕsih. 'Sarta moedoe nam-
pik sagala [j] soewal boeroeng, noe teu
oemoem, sabab maneh njaho, eta teh
24 ngajakeun paseja. 'Ari moenggoeh di
abdi Goesti [k] oelah paseja, nja koedoe
saneh ka sakabeh, djeung sing bisaän
25 ngawoeroek, kitoe deui sabar; 'sarta
mamatahan [l] reudjeung sareh ati ka
sakoer noe ngalawan, malah-mandar noe
kitoe teh koe Allah dipaparin pĕrtobat,
[m] noe matak datang ka nganjahokeun
26 kana kajaktian, 'sarta djadi ingĕt deui,
bidjil tina [n] ridjĕt Iblis, anoe geus nga-
bojong maranehanana sina noeroet ka-
rĕpna. *a* 1 Tim. 6 : 4. *b* 1 Tim. 4 : 6; Tit. 2 : 7, 8.
*c* 1 Tim. 6 : 20. *d* 1 Tim. 1 : 20. *e* 1 Kor. 3 : 11.
*f* Joh. 10 : 14. *g* 1 Joh. 1 : 9. *h* Roem 9 : 21.
*i* 1 Tim. 6 : 11. *j* Tit. 3 : 9. *k* 1 Tim. 3 : 3; Tit.
1 : 7—9. *l* Gal. 6 : 1. *m* 1 Tim. 4 : 3. *n* 1 Tim. 3 : 7.

## PASAL 3.

Kanjahokeun koe maneh, [a] di djaman
kahir piajaeun mangsa noe sararakah.
2 'Karana djalma teh [b] bakal pada njaäh
ka dirina bae, pibanda, soewaban, kama-
goengan, toekang ngagogoreng, moeng-
pang ka kolot, euweuh panarima, do-
3 raka, 'teu boga kanjaähan oemoem, teu
daek rapih, toekang ngoepat, latjoer,
4 dĕdĕglĕr, giroek ka noe hade, 'toekang
ngahijanat, mokahaän, agoel, leuwih
njaäh kana kangeunahan ti batan njaäh
5 ka Allah; 'aja [c] sĕmoena ibadah, tatapi
kana kawasana mah nganglĕs. Singkiran
6 noe kitoe teh. 'Karana aja noe ti lĕbah
eta, sok pada njoeloesoep ka imah, [d]
nangkĕpan hate awewe noe kaboegbroe-
gan koe dosa, sarta kairid koe roepa-
7 roepa napsoe; 'awewe noe goegoeroe
saĕndĕng-ĕndĕng, tatapi salalawasna ge
moal bisa datang ka ngarti kana ka-
8 jaktian. 'Sapĕrti Janes djeung Jambres
[e] ngalawan ka Moesa teja, nja kitoe
pisan itoe teh pada ngalawan kana ka-
jaktian; estoe djalma [f] lĕbar pikir, woe-
9 doe moenggoeh dina kapĕrtjajaän. 'Ta-
tapi moal datang ka madjoe deui; ka-
rana kageloanana tangtoe mĕngke

katangen koe sakabeh,[g] sakoemaha tjara
10 kageloan djalma noe disĕboet tadi. 'Ari
maneh mah [h] geus noeroetan kaoela
dina piwoeroek, dina tingkah-polah, dina
pasĕdjaän, dina kapĕrtjajaän, dina ka-
sabaran, dina kanjaähan, dina kaman-
11 tĕpan, 'dina kasorang koe panganijaja,
dina kasangsaraän, [i] sakoemaha noe
geus naradjang ka kaoela di Antioki,
di Ikonioem djeung di Listra; ari eta
panganijaja teja koe kaoela geus ditahan,
sarta [j] kaoela koe Goesti geus didjait
12 ti sakabehna. 'Malah [k] sadajana djalma
noe hajang di djĕro Kristoes Jesoes teh
hiroep sarta djeung ibadahna, tangtoe
13 bakal pada dikanijaja. 'Sabalikna, ari
djalma goreng djeung noe ngagiringsing
mah tangtoe beuki rosa kagorenganana,
pada njasabkeun, malah dirina ge ka-
14 sasabkeun. 'Tatapi ari maneh mah [l] sing
tĕtĕp di noe geus diwoeroekkeun ka ma-
neh, sarta noe kaharti jen saestoena,
sapedah maneh njaho ka noe ngawoe-
15 roekkeun eta ka maneh; 'sarta jen ma-
neh ti boeboedak geus nganjahokeun
ka Kitab soetji, anoe bisa mintĕrkeun
ka maneh matak djadi kasalamĕtan,
djalanna pĕrtjaja ka Kristoes Jesoes.
16 'Ari sadajana kitab teh [m] geus diilham-
keun koe Allah, sarta mangpaät pikeun
piwoeroek, pikeun ngawĕwĕleh, pikeun
ngahadekeun, sarta pikeun mamatahan
17 kana djalan kabĕnĕran; 'soepaja [n] djalma-
ning Allah teh sampoerna, sarta [o] sadija
pisan baris ka saliring pagawean hade.

*a* 1 Tim. 4:1. *b* Roem 1:29—31. *c* Tit. 1:16. *d* Tit. 1:11. *e* 2 Moesa 7:11, 22. *f* 1 Tim. 6:5. *g* 2 Moesa 7:12; 8:18; 9:11. *h* 1 Tim. 4:6. *i* Lal. 13:14, 50; 14:1—6, 19. *j* Djab. 34:20; 2 Kor. 1:10. *k* Mat. 16:24; Joh. 15:18; Lal. 14:22. *l* p. 1:13; 2:2. *m* 2 Petr. 1:20. *n* 1 Tim. 6:11. *o* p. 2:21.

## PASAL 4.

Kaoela [a] ngomat-ngomatan di pajoe-
neun Allah sarta Goesti Jesoes Kris-
toes, [b] anoe bakal ngahoekoeman ka
djalma hariroep reudjeung noe paraeh,
[c] keur waktoena soemping sarta beh
2 karadjaänana: 'oewarkeun [d] pangandi-
ka; sing mantĕp, ari teu ari; koedoe
ngawĕwĕleh, ngageunggeureuhkeun, ma-
matahan djeung sagala kasabaran sarta
3 pangwoeroek.'Karana mĕngke aja mang-
sa, harita maranehanana teu parajaeun
ka [e] piwoeroek moeloes teja; sarta koe
bawaning arateul tjeulina, [f] bakal pada
ngoempoelkeun sababaraha goeroe keur
diri maranehanana, noeroetkeun kaha-
4 jang napsoena sorangan; 'djeung [g] bakal
ngalalijeuskeun tjeuli ti kajaktian, seug
5 njanghareupan ka dongeng-dongeng.'Ta-
tapi ari maneh mah sing [h] njaring ati
dina saniskara, sing daek [i] njandang
kasoekĕran, lakonan pagawean [j] djoeroe
indjil, lampahkeun tjangkingan maneh
6 sing datang ka toetoegna. 'Karana ka-
oela ajeuna keur ditjitjikeun [k] saibarat
koerban inoeman, sarta waktoe rek
7 ninggal teh geus tereh. 'Kaoela geus
ngalakonan [l] pĕrang hade, geus njatjap-
keun balap diri, geus nĕtĕpkeun kapĕr-
8 tjajaän; 'moenggoeh ka hareup mah ka-
oela geus ditjadangan [m] makoetaning
kabĕnĕran, anoe bakal dipasihkeun ka
kaoela [n] di poëan eta koe Goesti, nja
Hakim noe langkoeng adil teja; sarta
lain ka kaoela bae, kitoe keneh ka sa-
kabeh noe geus pada soeka kana soem-
pingna.

*a* 1 Tim. 5:21. *b* Lal. 10:42. *c* Tit. 2:13. *d* 1 Tim. 4:13; 5:20; p. 2:24. *e* 1 Tim. 1:10. *f* Jĕs. 30:10; Jĕr. 5:31. *g* Tit. 1:14. *h* 1 Tim. 3:2. *i* p. 2:3. *j* Lal. 21:8. *k* Pil. 2:17. *l* 1 Tim. 6:12. *m* Jak. 1:12; 1 Petr. 5:4; Wahj. 2:10. *n* p. 1:12, 18.

9 Maneh [a] sing gĕsat-gĕsoet soepaja
10 gantjang manggihan ka kaoela. 'Karana
[b] Demas geus ninggalkeun ka kaoela,
bawaning manehanana djadi [c] njaäh ka
ijeu doenya, ajeuna geus leumpang ka
Tesalonika; ari Kresen geus indit ka
11 Galata, Titoes mah ka Dalmati. 'Ngan
[d] Loekas anoe aja di kaoela. Ari Mar-
koes koe maneh sampeur, sarta bawa
reureudjeungan; karana kapake pisan
12 koe kaoela panglalajananana. 'Ari [e] Ti-
hikoes koe kaoela geus dititah ka Epe-
13 soes. 'Haroedoem, anoe bareto koe ka-
oela ditinggalkeun di Troas teja, di ki
Karpoes, ari maneh datang, bawa; djeung
bawa eta kitab-kitab, soemawonna kĕr-
14 tas koelit teja. 'Ari [f] Aleksandĕr, pa-
ledang teja, loba katjida migawena ka-
gorengan ka kaoela; moegi-moegi koe
Goesti dibalĕs sakoemaha pagaweana-
15 na! 'Maneh oge masing ngadjaga diri
ka eta djalma; karana rosa katjida nga-
16 lawanna ka omongan oerang. 'Waktoe
kaoela ngadjawab pariksaän noe mimiti,
taja hidji-hidji atjan anoe bela, sarereja
pada ninggalkeun ka kaoela. Moegi-

moegi lampah kitoe oelah ditanggoeng-
17 keun ka darinja! 'Tatapi Goesti mah
harita ngadĕgan ka kaoela, sarta ngoe-
watkeun ka kaoela, soepaja pangoewa-
ran teh koe kaoela dilampahkeun datang
ka tjatjapna, sarta masingna kadenge
koe sakabeh oerang kapir. Djeung ka-
oela geus dileupaskeun ti soengoet singa
18 teja. 'Malah Goesti [g] tangtoe bakal nga-
leupaskeun kaoela ti saniskara panggawe
goreng, sarta ngaraksa kaoela datang ka
karadjaänana di sawarga. [h] Nja andjeun-
na noe koedoe dibaktian kamoeljaän lang-
gĕng salalawasna! Amin. *a* p. 4 : 21.
*b* Pilem. 24. *c* 1 Joh. 2 : 15. *d* Kol. 4 : 10, 14.
*e* Kol. 4 : 7. *f* 1 Tim. 1 : 20. *g* p. 3 : 11. *h* 1 Tim. 6 : 16.

19 Pangnĕpikeun salam kaoela ka [a] Pris-
ka djeung Akila, sarta ka [b] saeusi-imah
20 Onesiporoes. 'Ari [c] Erastoes tinggaleun
di Korinta; Tropimoes koe kaoela di-
21 tinggalkeun di Mileta keur gĕring. 'Ma-
neh [d] sing gĕsat-gĕsoet, soepaja datang
ka dijeu samemeh oesoem tiris. Ari Eboe-
loes, Poeden, Linoes djeung Klaoedia,
sarta sakabeh bae doeloer-doeloer, [e] pada
ngirim salam ka maneh. *a* Lal. 18 : 2.
*b* p. 1 : 16. *c* Lal. 19 : 22; 20 : 4. *d* p. 4 : 9. *e* Tit. 3 : 15.

22 Moegi-moegi [a] Goesti Jesoes Kristoes
njarĕngan ka roh maneh! Sih-koernija
teh moegi njarĕngan ka maraneh saka-
beh! Amin. *a* Gal. 6 : 18.

# SĔRAT TI RASOEL PAOELOES
## KA TITOES.

### PASAL 1.

Sĕrat kaoela Paoeloes, [a] abdi Allah
sarta rasoel Jesoes Kristoes kana hal
kapĕrtjajaän sakoer djalma [b] kapilih Al-
lah, djeung [c] hal kanjaho kana kajak-
tian, anoe noengtoen kana ibadah teja,
2 'kalawan pangarĕp-ngarĕp kana hiroep
noe langgĕng, noe koe Allah [d] anoe mo-
hal bohong teja geus didjangdjikeun ti
3 samemeh djaman-djaman, 'dĕmi dina
mangsa noe pasti geus nganjatakeun
pangandikana lantaran ti pangoewaran,
[e] noe geus digadoehkeun ka kaoela koe
doemeh timbalan Allah, [f] Djoeroe-sala-
4 mĕt oerang; 'doematĕng [g] Titoes, [h] anak
kaoela satĕmĕnna, djalan tina toenggal
pĕrtjaja: [i] moegi-moegi maneh dipaparin
sih-koernija, kawĕlasan reudjeung kasĕ-
nangan ti Allah Rama, sarta ti Goesti
Jesoes Kristoes, Djoeroe-salamĕt oerang!
*a* Roem 1 : 1. *b* 1 Petr. 2 : 9. *c* 1 Tim. 3 : 16; 6 : 3.
*d* 4 Moesa 23 : 19. *e* 1 Tes. 2 : 4. *f* p. 2 : 10. *g* Gal. 2 : 1.
*h* 1 Tim. 1 : 2. *i* Ep. 1 : 2.

5 Kijeu sababna noe matak maneh koe
kaoela ditinggalkeun di Krete, soepaja
anoe tatjan kaboeroe anggeus, koe ma-
neh dipadjoe diëntepkeun, sarta di oeng-
gal nagara [a] ngadjĕnĕng-djĕnĕngkeun
baris kokolot, sakoemaha kaoela geus
6 marentah ka maneh; 'nja eta lamoen
aja djalma [b] noe euweuh tjawadeunana,
boga pamadjikan ka awewe hidji bae,
sarta anak-anakna pĕrtjaja, noe teu beu-
nang ditoeding latjoer atawa moeng-
7 pang. 'Karana moenggoehing di pangoe-
roes teh oelah aja tjawadeunana, koe
pedah ngokolotan gĕdong Allah; oelah
mawa-mawa maneh, oelah barangasan,
oelah pamabokan, anoe lain soeka meu-
peuh-neunggeul, lain ngarah kaoentoe-
8 ngan nista; 'nja anoe soeka ngandjrĕk-
keun, anoe njaäh ka noe hade, tjĕga-
han, bĕnĕr, soetji, sarta bisa mĕngkĕk
9 diri; 'anoe pageuh njĕkĕl kasaoeran noe
satoehoe teh sakoemaha piwoeroek bae,
soepaja kawasa mamatahan koe piwoe-
roek moeloes teja, sarta ngawĕwĕleh
ka noe madoean. *a* Lal. 14 : 23; 2 Tim. 2 : 2.
*b* 1 Tim. 3 : 2—7.

10 Karana loba pisan [a] djalma lantja-
lintji, [b] toekang ngomong gapong sarta
toekang ngagĕndam, soemawonna anoe
11 asal bangsa disoenatan. 'Eta koedoe di-

peungpeukan soengoetna, da sok radjeun
ngabaroentakkeun ka saeusi-imah ka-
beh, djalan mamatahkeun anoe hanteu
patoet, koe bawaning [c] ngarah kaoen-
12 toengan nista. 'Aja hidji djalma bangsa
eta, nja nabina sorangan, geus ngomong
kijeu: Ari oerang Krete salawasna sok
bohongan bae, sato galak, sarta ngĕdoel
13 beuteung. 'Bĕnĕr njĕboetna kitoe teh.
Koe sabab eta, koe maneh [d] koedoe pada
diwĕwĕleh sing angĕt pisan, soepaja [e]
14 tjalageur dina kapĕrtjajaän, 'djeung oe-
lah ngoeroes [f] dongeng Jahoedi sarta
parentah djalma noe pada ngabalijeur
15 kana kajaktian. 'Moenggoeh ka djalma
noe bĕrĕsih, [g] saniskara barang teh
bĕrĕsih; tatapi moenggoeh ka djal-
ma noe rĕgĕd djeung noe teu pĕrtjaja
mah, [h] taja pisan barang noe bĕrĕsih,
ari pikirna sarta boedi-rasana pada rĕ-
16 gĕd. 'Pangarakoena njaho ka Allah; ta-
tapi koe panggawena mah pada nganglĕs
ka andjeunna, sapedah naradjis djeung
mantangoel, sarta woedoe moenggoeh
ka saniskara [i] pagawean hade.

*a* 2 Tes. 3 : 11. *b* 1 Tim. 1 : 6. *c* 1 Petr. 5 : 2. *d* 2 Tim. 4 : 2. *e* p. 2 : 2. *f* 1 Tim. 1 : 4; p. 3 : 9. *g* Roem 14 : 14, 20. *h* Mat. 23 : 25, 26. *i* 2 Tim. 3 : 17.

## PASAL 2.

Ari maneh mah [a] moedoe njatoerkeun
anoe tjotjog djeung piwoeroek moe-
2 loes teja. 'Moenggoehing lalaki kolot
teh sina njaring ati, prajoga, tjĕgahan,
[b] djagdjag dina kapĕrtjajaän, dina ka-
3 njaähan, sarta dina kamantĕpan. 'Ari [c]
awewe kolot pon kitoe keneh, tingkah-
polahna sina sakoemaha noe pĕrloe di
djalma soetji, oelah sina oepatan, oelah
beuki nginoem anggoer loba, nja sina
4 djadi goeroe lampah kahadean; 'soepaja
magahan ka awewe ngarora sina ijatna,
sina njaäh ka salakina, djeung njaäh
5 ka anak-anakna, 'sarta sina tjĕgahan,
bĕrĕsih, ngaraksa imah, hade ati, djeung
[d] ngesto ka salakina, soepaja pangandika
Allah teh [e] oelah aja djalma noe nga-
6 gorengkeun inja. 'Ari lalaki ngarora pon
kitoe keneh koedoe papatahan sina tjĕ-
7 gahan. 'Djeung maneh dina saniskara
sing nandakeun diri pribadi [f] toeladan
panggawe hade; ari piwoeroek teh koe-
8 doe sing sadjatina, sarta prajoga; 'nja
make kasaoeran noe moeloes, noe teu
beunang ditjawad; [g] soepaja moesoeh
datang ka eraeun, pedah ka oerang teu
manggih kagorengan geusan omongkeu-
9 neunana. 'Ari sakoer noe koemawoela
koedoe papatahan [h] sina pada ngesto
ka djoeraganana, sing matak pikarĕsĕ-
peun djoeragan dina saniskara, djeung
10 oelah malikkeun omong; 'sarta oelah
tjĕtjĕrĕmĕd, nja koedoe narandakeun
sagala katĕmĕnan hade; soepaja dina
saniskara lampah pada matak mantĕs-
keun ka piwoeroek Allah, [i] Djoeroe-
11 salamĕt oerang. 'Karana ari sih-koernija
Allah, anoe ngadatangkeun kasalamĕtan
ka sakabeh djalma, ĕnggeus diĕbreh-
12 keun, 'djeung ngawoeroekan ka oerang,
[j] ninggalkeun kadorakaän reudjeung sa-
koer napsoe doenya, sarta hiroep [k] di
ijeu doenya teh kalawan tjĕgahan, djeung
13 kabĕnĕran, sarta ibadah; 'bari [l] noeng-
goe-noenggoe pangarĕp-ngarĕp anoe leu-
wih salamĕt, kitoe deui diĕbrehkeunana
kamoeljaän Allah noe langkoeng agoeng
sarta Djoeroe-salamĕt oerang Jesoes
14 Kristoes, 'noe [m] geus njĕrahkeun sali-
rana koe andjeun nalangan ka oerang,
soepaja nĕboes ka oerang teh ti saka-
beh kadorakaän, sarta ngabĕrĕsihan
keur bade salira andjeunna [n] oemat ka-
goengan, [o] noe gĕtol kana panggawe hade.

*a* 1 Tim. 6 : 3; p. 1 : 9. *b* p. 1 : 13. *c* 1 Tim. 2 : 9; 3 : 11. *d* Ep. 5 : 22. *e* 1 Tim. 6 : 1. *f* 1 Tim. 4 : 12; 1 Petr. 5 : 3. *g* 1 Petr. 3 : 16. *h* Ep. 6 : 5; 1 Tim. 6 : 1; 1 Petr. 2 : 18. *i* 1 Tim. 2 : 3. *j* 2 Petr. 1 : 4. *k* Pil. 2 : 15. *l* 1 Kor. 1 : 7; 1 Tes. 1 : 10. *m* 1 Tim. 2 : 6. *n* 1 Petr. 2 : 9. *o* p. 3 : 1.

15 Nja eta teja [a] tjatoerkeun, sarta ma-
neh mamatahan djeung ngawĕwĕleh teh
sing satĕmĕn-tĕmĕnna. Papatjoewan aja
noe njoemahkeun ka maneh!

*a* 1 Tim. 4 : 11, 12; 5 : 20.

## PASAL 3.

Eta maneh sing ngingĕtan ka darinja,
[a] jen koedoe ngesto ka pangkat-pang-
kat djeung ka noe pada kawasa; koe-
doe pada noeroet parentah, sarta [b] sing
2 daek ka saniskara pagawean hade; 'oe-
lah pisan eta rek ngagorengkeun ka saha
bae; [c] oelah rek paseja, nja koedoe sing
pada ngelehan maneh, sarta milampah
sagala kasarehan ka sakabeh djalma.
3 'Karana oerang ge [d] tadina pada bodo,
moengpang, sasab, ngawoelaän kana
roepa-roepa pakarĕpan reudjeung napsoe,
[e] hiroep teh di djĕro djoelig djeung
dĕngki, pada matak giroek sarta silih-

4 pikagiroek. 'Dĕmi ajeuna mah, [f] sang-
geusna diëbrehkeun kamoerahan Allah,
Djoeroe-salamĕt oerang, sarta kaäsiha-
5 nana ka manoesa teja, 'oerang teh koe
andjeunna disalamĕtkeun, [g] lain tina
lampah kabĕnĕran beunang migawe
oerang, istoening [h] tina kawĕlasan an-
djeunna, [i] koe sarat panjebor paranti
ngadjoeroekeun deui sarta nganjarkeu-
6 nana Roh Soetji, 'anoe [j] koe andjeunna
geus dikoetjoerkeun ka oerang kalang-
koeng soegih, lantaranana Jesoes Kris-
7 toes, Djoeroe-salamĕt oerang; 'soepaja
oerang, tina sabab geus didamĕl bĕnĕr
koe sih-koernija andjeunna, pada djadi
ahli waris hiroep noe langgĕng, [k] dina
8 pangarĕp-ngarĕp. 'Nja eta teja [l] omo-
ngan noe satoehoe pisan, sarta kaha-
jang kaoela, pĕrkara kitoe teh koe ma-
neh koedoe diwoeroekkeun sing saes-
toena, soepaja sakoer noe pĕrtjaja ka
Allah pada gĕten-toelaten [m] ngarigĕl-
keun panggawe hade. Nja lampah kitoe
teh noe oetama sarta mangpaät ka djal-
9 ma. 'Tatapi singkiran sagala [n] soewal
noe gĕdjoel, kitoe deui sadjarah, djeung
katjerewedan, sarta parĕboet hoekoem
toret; karana eta teh taja mangpaätna,
10 estoe sija-sija. 'Ari [o] djalma bidah, [p] la-
moen geus diingĕtan sakali sarta mindo,
11 toeloej singkirkeun bae; 'sapedah ma-
neh njaho, anoe kitoe teh tibalik pikir,
sarta njijeun dosa, da geus disalahkeun
di djĕro dirina.

*a* Roem 13 : 1; 1 Petr. 2 : 13. *b* 2 Tim. 3 : 17. *c* Pil. 4 : 5; 2 Tim. 2 : 24. *d* Ep. 2 : 2; 4 : 17. *e* 1 Petr. 4 : 3. *f* p. 2 : 11. *g* 2 Tim. 1 : 9. *h* 1 Petr. 1 : 3. *i* Joh. 3 : 5. *j* Jĕs. 32 : 15. *k* Roem 8 : 24. *l* 1 Tim. 1 : 15. *m* p. 3 : 14. *n* 1 Tim. 1 : 4; 2 Tim. 2 : 23. *o* 2 Petr. 2 : 1. *p* Mat. 18 : 17.

12 Dimana kaoela nitahan Artemas ata-
wa [a] Tihikoes ka maneh, sing gĕsat-
gĕsoet manggihan kaoela ka nagara Ni-
kopolis; karana nijat kaoela dek eureun
13 di dinja satoengtoeng oesoem tiris. 'Ari
Senas, ahli toret teja, djeung [b] Apolos,
koe maneh barahanan masing titen, soe-
14 paja oelah aja kakoeranganana. 'Djeung
deui batoer oerang saägama sing diala-
djar [c] ngarigĕlkeun panggawe hade, baris
njoekoepan noe misti, sangkan daririna
oelah [d] teu boewahan.

*a* 2 Tim. 4 : 9, 12. *b* Lal. 18 : 24. *c* p. 3 : 8. *d* 2 Petr. 1 : 8.

15 Ari [a] sakabehna anoe reureudjeungan
djeung kaoela pada ngirim salam ka
maneh. Pangnĕpikeun salam kaoela ka
sakoer anoe njaäh ka oerang tina djalan
kapĕrtjajaän. Moegi-moegi sih-koernija
teh njarĕngan ka maraneh sakabeh!
Amin.

*a* Pil. 4 : 21, 23.

---

# SĔRAT TI RASOEL PAOELOES
## KA PILEMON.

---

Sĕrat kaoela Paoeloes, [a] babandan Kris-
toes Jesoes, reudjeung ti [b] Timoteoes
saderek, doematĕng Pilemon, kaäsih ka-
2 oela, noe ngabantoe digawe, 'djeung ka
Apia, kaäsih kaoela, sarta ka [c] Arhi-
poes, batoer sasama pĕrang, djeung ka
3 garedja [d] noe aja di boemi maneh: 'moe-
gi-moegi [e] maraneh pada dipaparin sih-
koernija reudjeung kasĕnangan ti Allah,
Rama oerang, sarta ti Goesti Jesoes
Kristoes!

*a* Ep. 3 : 1; 4 : 1. *b* 2 Kor. 1 : 1. *c* Kol. 4 : 17. *d* Roem 16 : 5. *e* Kol. 1 : 2.

4 Kaoela [a] salawasna moedji soekoer
ka Allah kaoela, sarta ingĕt bae ka
maneh teh dina sadjĕroning panĕnĕda
5 kaoela; 'sarehna kaoela ngadenge hal
kanjaähan djeung kapĕrtjajaän maneh,
anoe aja di djĕro diri maneh ka Goesti
Jesoes sarta ka sakabeh djalma saroetji.
6 'Ari noe disoehoenkeun teh, moegi-moegi
katoenggalan kapĕrtjajaän maneh sing
ngadjadi santosa koe [b] nganjahokeun
kana sagala kahadean, anoe aja di djĕro
7 oerang pikeun Kristoes Jesoes. 'Karana
kaoela rosa pisan kaboengahan djeung
kalipoeran koe kanjaähan maneh, sabab
hate djalma saroetji, eh doeloer! geus
pada disĕnangkeun koe maneh.

*a* Kol. 1 : 3, 4; 1 Tes. 1 : 2. *b* 1 Kor. 2 : 12.

8 Koe sabab eta, sanadjan kaoela

loedeung pisan di djĕro Kristoes [a] ma-
rentah ka maneh anoe patoet dipilam-
9 pah, 'kaoela anggoer [b] dek nĕnĕda tina
sabab kanjaähan. Koe pedah kaoela
kijeu, nja Paoeloes, djalma kolot, sa-
malah ajeuna babandan Jesoes Kristoes
10 ongkoh, 'noe matak kaoela nĕnĕda ka
maneh, mangnĕdakeun anak kaoela, [c]
beunang kaoela ngajoegakeun di djĕro
njandang barogod, [d] nja Onesimoes teja,
11 'noe bareto taja gawena ka maneh,
dĕmi ajeuna mah gĕde gawena nja ka
maneh sarta ka kaoela. Eta koe kaoela
12 dititah balik; 'ari maneh, tjing atoeh
tarima inja, tĕgĕsna [e] hate kaoela pri-
13 badi. 'Tadina kaoela aja kahajang dek
dipakoeng di dijeu, soepaja ngawoelaän
ka kaoela nalangan maneh, di djĕro
njandang barogod teja tina sabab Indjil;
14 'tatapi kaoela teu daek milampah kitoe-
kijeu, lamoen teu karĕmpoegan koe ma-
neh mah; soepaja kahadean maneh teh
oelah sapĕrti kapaksa, nja moedoe tina
15 soeka pribadi. 'Karana kijeu soegan noe
matak eta dipisahkeun ti maneh sakeu-
deung, soepaja kabogaän deui koe ma-
16 neh salalanggĕngna; 'tatapi geus moal
deui tjara boedjang, estoena mah leu-
wih pisan ti boedjang, satĕgĕsna doeloer
kanjaäh, soemawonna ka kaoela, geus
poegoeh moen ka maneh mah, nja dina
17 daging sarta di djĕro Goesti. 'Koe sa-
bab kitoe, lamoen ĕnja kaoela koe ma-
neh diangkĕn kantja, moedoe tarima
18 ka eta sapĕrti ka kaoela. 'Sarta moen
boga salah naon-naon, atawa hoetang,
19 tĕmpoehkeun ka kaoela bae. 'Nja kaoela
Paoeloes noelis ijeu [f] koe leungeun pri-
badi: kaoela noe pimajareun; soepaja
oelah koengsi kaoela ngomong ka ma-
neh, jen maneh teh malah-malah boga
hoetang diri sakoedjoer ka kaoela.
20 'Tjik atoeh, doeloer! moegi kaoela sing
meunang kagĕnahan ti maneh di djĕro
Goesti; geura sĕnangkeun hate kaoela
21 di djĕro Goesti. 'Kaoela geus njoeratan
ka maneh, sabab nangtoekeun maneh
teh bakal noeroet; sarta kaoela njaho,
maneh tangtoe bakal milampah nja
leuwih keneh ti batan pamenta kaoela.
22 'Djeungna deui kaoela sakalian pang-
njadijakeun pikeun ngandjrĕk; karana
pangharĕpan kaoela, [g] jen kaoela koe
bĕrkah panĕda maraneh bakal dipasih-
keun ka maraneh. *a* 2 Tes. 3 : 6.

*b* 2 Kor. 8 : 8; 1 Tes. 2 : 7. *c* 1 Kor. 4 : 15. *d* Kol. 4 : 9.
*e* 1 Sam. 18 : 1, 3. *f* 2 Tes. 3 : 17. *g* Ibr. 13 : 19.

23 Ari [a] Epapras, batoer kaoela sasama
diberok tina sabab Kristoes Jesoes,
24 ngirim salam ka maneh; 'kitoe deui
[b] Markoes, Aristarkoes, Demas djeung
Loekas; eta sadajana pangbantoe kaoela.
*a* Kol. 1 : 7. *b* Kol. 4 : 10, 14.

25 Moegi-moegi [a] sih-koernija Goesti
oerang Jesoes Kristoes njarĕngan ka roh
maraneh! Amin. *a* 2 Tim. 4 : 22.

---

# SĔRAT TI RASOEL PAOELOES
## KA OERANG IBRANI.

---

### PASAL 1.

Ari Allah teh, sanggeus djaman ba-
heula sĕring pisan sarta koe warna-
warna djalanna ngandika ka karoehoen
koe lantaran para nabi teja, [a] dina
ahirna djaman ijeu geus ngandika ka
2 oerang koe lantaran Poetra, 'anoe di-
kĕrsakeun [b] ahli waris pinampaeun sa-
niskara; [c] dalah eta ge noe geus dianggo
3 djalan ngadamĕl alam-doenya. 'Dĕmi
Poetra teja, [d] doemeh hibarna kamoel-
jaän Allah, djeung kanjataän woedjoed-
na, sarta noe mangkoe saniskara koe
pilahir kawasana, sanggeus [e] midamĕl
kabĕrĕsihan tina dosa koe salirana pisan,
[f] linggih di tĕngĕneun noe Langkoeng
4 Agoeng di noe loehoer; 'daradjatna
[g] ngalangkoenganana ka para malaikat,
sakoemaha djĕnĕngan, anoe geus dimi-
likkeun ka andjeunna, poendjoel ti batan

5 ngaran eta. 'Karana malaikat mana
noe koe Allah geus diandikaän kijeu:
[h] Maneh teh poetra kami; nja poë ijeu
maneh koe kami dijoegakeun? Nja kitoe
deui: [i] Kami noe bakal piramaeunana,
6 ari eta bakal poetra kami? 'Sarta keur
mangsa Allah ngalĕbĕtkeun Poetra tji-
kal ka doenya deui, pangandikana kijeu:
Sakabeh malaikat Allah [j] koedoe nja-
7 rĕmbah ka eta. 'Ari kana hal malaikat
pangandikana kijeu: [k] Malaikatna koe
andjeunna didamĕl angin-angin, kawoe-
8 lana didamĕl hoeroeng seuneu. 'Dĕmi
kana hal Poetra mah pangandikana:
[l] Panglinggihan andjeun, noen Allah!
tĕtĕp langgĕng salalamina; tĕtĕkĕn ka-
radjaän andjeun nja tĕtĕkĕn lĕmpĕng.
9 'Andjeun misoeka kana kabĕnĕran, mi-
geuleuh kana kadorakaän; sabab kitoe
noe mawi andjeun, noen Allah! koe
Allah andjeun dilisahan koe lisah ka-
atohan, dilangkoengkeun tina rentjang
10 andjeun. 'Djeung deui: [m] Andjeun, Pa-
ngeran! dina awitna ngadĕgkeun boemi,
sarĕng langit-langit dadamĕlan pana-
11 ngan andjeun. 'Nja eta teh mĕngke la-
leungit, doepi andjeun mah tĕtĕp nga-
dĕg; ari eta sadajana bade ngaboeroe-
12 kan sapĕrtos papakean; 'sarĕng koe
andjeun bade digoeloengkeun sapĕrtos
haroedoem, sarawoeh bade pada salin
roepa. Nanging andjeun mah anggĕr bae,
sarĕng taoen andjeun hanteu keuna koe
13 seëp. 'Djeung malaikat mana noe koe
Allah geus diandikaän kijeu: [n] Geura
tjalik di katoehoeëun kami, datang ka
moesoeh-moesoeh maneh koe kami di-
djijeun djodjodog pikeun soekoe maneh?
14 'Ari eta sakabeh teh [o] naha lain soekma
koemawoela, noe dipiwarang baris nga-
woela, koe tina sabab sakoer djalma noe
bakal kawaris kasalamĕtan? *a* p. 9 : 26.
*b* Mat. 21 : 38. *c* Joh. 1 : 3, 10. *d* Kol. 1 : 15.
*e* p. 9 : 14. *f* p. 12 : 2. *g* Ep. 1 : 21. *h* Djab. 2 : 7.
*i* 2 Sam. 7 : 14. *j* Djab. 97 : 7. *k* Djab. 104 : 4.
*l* Djab. 45 : 7, 8. *m* Djab. 102 : 26—28. *n* Djab. 110 : 1.
*o* Djab. 34 : 8; 91 : 11.

## PASAL 2.

Koe sabab kitoe, oerang teh koedoe
mingkin ngestoekeun pisan ka sakoer
noe geus kadenge koe oerang, soepaja
2 oerang oelah kaloenta-loenta. 'Karana
lamoen pilahir anoe dilahirkeun [a] koe
malaikat teja pageuh, sarta sagala pang-
rĕmpak djeung pamoengpang ditĕrapan
3 pamalĕs adil, 'koemaha oerang nja pi-
ngĕdjateun, [b] lamoen teu ngingĕtkeun
kana kasalamĕtan sakitoe gĕdena? [c] anoe
dimimitian diëmbarkeun koe Goesti,
sarta koe sadaja noe ngareungeu toeloej
4 dipoegoehkeun ka oerang; 'malah Allah
[d] maparin pĕrtelaän koe tanda, djeung
moedjidjat, sarta warna-warna kamati-
han, djeung pasihan Roh Soetji, noe-
moetkeun sakĕrsana. *a* Lal. 7 : 53; Gal. 3 : 19.
*b* p. 10 : 29; 12 : 25. *c* Mark. 1 : 14. *d* Mark. 16 : 20;
Lal. 14 : 3; Roem 15 : 19.

5 Karana ari djagat noe mĕngke, anoe
keur dipitjatoer koe kaoela, lain dianoet-
6 keun ka malaikat. 'Sabalikna aja noe
njĕboetkeun dina Kitab, kijeu pokna:
[a] Nahaon manoesa, mana diëmoet-emoet
koe andjeun, sarĕng anak manoesa, ma-
7 na koe andjeun dilajad? 'Didamĕlna koe
andjeun katjek saeutik ti malaikat,
doepi dimakoetaän koe kamoeljaän sa-
rĕng kahormatan; malah koe andjeun
ditjangkinganan sadaja dadamĕlan pa-
8 nangan andjeun; 'saniskantĕn [b] koe an-
djeun ditaloekkeun di handapeun soe-
koena. Karana ari naloekkeunana sanis-
kara, hanteu aja pisan anoe dikarikeun,
anoe hanteu ditaloekkeun teh. Dĕmi
ajeuna tatjan katendjo koe oerang, jen
9 saniskara taloek ka dinja; 'tatapi anoe
geus djadi katjek saeutik ti malaikat,
tĕgĕsna Jesoes teja, [c] nja eta noe koe
oerang katendjo geus dimakoetaän koe
kamoeljaän djeung kahormatan, tina
sabab njandang sangsaraning pati, soe-
paja andjeunna koe sih-koernija Allah
ngaraos pati nalangan sakabeh djalma.
10 'Sabab ari noe djadi [d] karana pangajana
saniskara, djeung lantaran pangajana
saniskara, ana noejoen loba poetra kana
kamoeljaän, kalangkoeng pantĕs njam-
poernakeun [e] Panoetan kasalamĕtanana
11 [f] koe lantaran kasangsaraän. 'Karana
ari noe njoetjikeun sarta noe disaroetji-
keun, [g] kabeh ti sahidji asalna; noe ma-
tak andjeunna teu lingsĕmeun njĕbat
12 doeloer ka darinja; 'ari saoerna: [h] Koe-
ring sĕdja njarijoskeun padjĕnĕngan an-
djeun ka poen doeloer-doeloer; di tĕ-
ngah-tĕngah pakoempoelan koering sĕdja
13 moedji ka andjeun koe poepoedjian. 'Nja
kitoe deui: [i] Kaoela sĕdja ngandĕl ka
andjeunna. Djeung deui: Tah, ijeu kaoela

djeung baroedak paparin Allah ka diri
14 kaoela. 'Dĕmi tina sabab baroedak teh
toenggal sadaging sagĕtih, [j] noe matak
andjeunna kitoe deui meunang sapĕrti
eta; [k] soepaja andjeunna koe poepoesna
ngapĕskeun ka noe njĕkĕl pangawasa
15 maot, nja eta Iblis; 'sarta [l] ijasa nga-
leupaskeun ka sakabeh noe katoengkoel
koe koemawoela saoemoer hiroep, ba-
16 waning sijeun koe maot. 'Karana saes-
toena andjeunna lain ngangkĕn ka ma-
laikat; [m] noe diangkĕn teh toeroenan
17 Ibrahim. 'Kitoe noe matak andjeunna
dina saniskara [n] misti saroewa djeung
doeloer-doeloer, soepaja djadi panghoe-
loe agoeng [o] noe wĕlas sarta satoehoe di
pajoeneun Allah, pikeun ngadamĕl ka-
18 rapihan tina sabab dosa oemat. 'Karana
[p] sapedah andjeunna geus njorang sang-
sara, koe tina andjeunna digoda, noe
matak ijasaeun mitoeloeng ka sakoer
noe digoda.

*a* Djab. 8 : 5—7. *b* Mat. 28 : 18; 1 Kor. 15 : 27. *c* Pil. 2 : 8, 9. *d* Roem 11 : 36. *e* p. 5 : 9. *f* p. 5 : 8. *g* p. 2 : 14. *h* Djab. 22 : 23. *i* Jĕs. 8 : 17, 18. *j* Roem 8 : 3. *k* Joh. 12 : 31; 2 Tim. 1 : 10; 1 Joh. 3 : 8. *l* Loek. 1 : 74; Roem 8 : 15. *m* Roem 4 : 16. *n* p. 4 : 15. *o* p. 3 : 2; 5 : 1, 2. *p* p. 4 : 15, 16.

## PASAL 3.

Koe sabab kitoe, eh doeloer-doeloer
noe saroetji, [a] noe geus pada meu-
nang pangnjaoer ti sawarga! geura pada
mandĕng ka [b] Rasoel sarta Panghoeloe
agoeng, [c] anoe diakoekeun koe oerang,
2 nja eta Kristoes Jesoes, 'anoe geus [d] mi-
toehoe ka noe ngadjĕnĕngkeun, [e] koe-
maha tjara Moesa mitoehoe ka sagĕ-
3 dong andjeunna kabeh. 'Karana Kristoes
teh geus dimanah pantĕs meunang ka-
moeljaān poendjoel ti batan Moesa,
sakoemaha bae anoe njijeun imah gĕde
4 kahormatanana ti batan imahna. 'Ka-
rana oenggal-oenggal imah aja anoe
njijeun inja; dĕmi noe ngadamĕl sanis-
5 kara teh nja eta Allah. 'Ari Moesa
mitoehoena ka sagĕdong andjeunna ka-
beh sakoemaha abdi, [f] baris mĕrtelakeun
sakoer noe bakal diandikakeun mĕngke.
6 'Tatapi ari Kristoes mah mitoehoena ka
gĕdongna sakoemaha Poetra; dĕmi [g] eta
gĕdongna teh nja oerang, kitoe soteh
[h] lamoen oerang pageuh njĕkĕl kaloe-
deungan sarta djeung pamoedji panga-
rĕp-ngarĕp teja nĕpi ka panganggeusan.
7 'Koe sabab eta, koemaha timbalan Roh
Soetji teja: [i] Poë ijeu, lamoen maraneh
8 ngadenge gĕntrana, 'poma oelah dek
nareuaskeun hate maraneh, sapĕrti tjara
dina gĕgĕlĕndĕng, keur waktoe ngadodja
9 di tĕgal lĕga teja; 'di dinja karoehoen-
karoehoen maraneh ngadodja ka kami;
pada njoba ka kami, malah narendjo
kana padamĕlan kami opat poeloeh
10 taoen lilana. 'Koe sabab kitoe kami teh
keuheul koe eta bangsa, sarta kami
ngalahir: Eta teh salalawasna sasab bae
hatena, sarta teu nganjarahokeun kana
11 djalan kami. 'Noe matak kami geus
soempah dina sadjĕro kami bĕndoe: Eta
teh hamo pisan arasoep kana reureuh
12 kami! 'Masing pada ijatna, eh doeloer-
doeloer! bok bisi di lĕbah maraneh aja
noe boga hate goreng teu pĕrtjaja, dek
soemingkir ti Allah noe djoemĕnĕng;
13 'sarta [j] koedoe silih-ingĕtan djeung ba-
toer saban-saban poë, sapandjangna di-
sĕboetkeun [k] Poë ijeu; bisi lĕbah mara-
neh aja noe datang ka teuas, tina [l] ka-
14 gĕndam koe dosa. 'Karana oerang geus
kadaroeoem Kristoes, kitoe soteh la-
moen mimitina pangandĕl teh koe
oerang ditjĕkĕl masing pageuh, nĕpi ka
15 panganggeusan. 'Ari ditimbalkeun: Poë
ijeu, lamoen maraneh ngadenge gĕn-
trana, poma oelah dek nareuaskeun hate
maraneh, sapĕrti tjara dina gĕgĕlĕndĕng
16 teja: 'eta noe mana teja, sanggeusna
ngadenge teh, gĕgĕlĕndĕng? [m] naha lain
sakabehna noe boedal ti Mĕsir koe
17 Moesa? 'Djeung noe dipikakeuheul di
djĕro opat poeloeh taoen teh, noe mana
teja? [n] Naha lain sakoer noe migawe
dosa, noe datang ka majitna raroeboeh
18 di tĕgal lĕga teja? 'Sarta noe mana noe
keuna koe soempah teh, jen hamo asoep
kana reureuh andjeunna teja, ngan ka-
19 djaba sakoer anoe baha? 'Geus tĕrang
pisan, [o] eta pangteu-bisana asoep teh
tina sabab teu pĕrtjaja.

*a* Pil. 3 : 14. *b* Joh. 20 : 21. *c* p. 4 : 14. *d* p. 2 : 17. *e* 4 Moesa 12 : 7. *f* Joh. 5 : 46. *g* Ep. 2 : 22. *h* p. 6 : 11. *i* Djab. 95 : 7—11; p. 4 : 7. *j* 1 Tes. 5 : 11. *k* 2 Kor. 6 : 2. *l* Roem 7 : 11. *m* Jĕs. 63 : 10. *n* 4 Moesa 14 : 29; 1 Kor. 10 : 5. *o* 4 Moesa 14 : 11.

## PASAL 4.

Dĕmi koe sabab tinggal keneh pĕr-
djangdjian, asoep kana reureuh an-
djeunna teja, noe matak oerang koedoe

sijeun, soepaja maraneh oelah aja noe
2 tinggaleun. 'Karana oerang ge geus pada
diwartaän Indjil, nja tara ka eta keneh;
tatapi pangandika noe dioewarkeun teja
hanteu hasil ka dinja, sababna hanteu
dalit djeung kapěrtjajaän dina hate djal-
3 ma noe ngadenge. 'Karana oerang [a] noe
pěrtjaja piasoepeun kana reureuh teh;
sakoemaha noe diandikakeun teja: [b] Noe
matak kami geus soempah dina sadjěro
kami běndoe: Eta teh hamo pisan ara-
soep kana reureuh kami! halta pada-
mělanana tina mangsa diaděgkeunana
4 doenya ge geus anggeus. 'Karana tina
hal poë noe katoedjoeh aja pangandi-
kana dina Kitab kijeu: [c] Ari dina poë
noe katoedjoeh teh Allah liren tina sada-
5 jana dadamělanana. 'Ari pangandikana
noe tadi teja: Eta teh hamo pisan ara-
6 soep kana reureuh kami! 'Děmi koe
sabab tinggal, jen aja sawareh noe pia-
soepeun kana reureuh teh, ari eta noe
diwartaän Indjil ti heula hanteu asoep
7 [d] tina kabahaänana teja, 'noe matak
Allah nangtoskeun deui poë, nja poë
ijeu, da ari geus lawas pisan antarana
andjeunna ngandika koe lantaran Da-
woed, sakoemaha noe disěboet di loe-
hoer kijeu teja: [e] Poë ijeu, lamoen mara-
neh ngadenge gěntrana, poma oelah dek
8 nareuaskeun hate maraneh. 'Karana
[f] saoepama koe Josoewa maranehanana
geus dibawa asoep kana reureuh teh,
Allah moal koengsi ngandikakeun deui
9 poë sedjen. 'Nandakeun tinggal keneh
10 reureuh pikeun oemat Allah. 'Karana
ari noe geus asoep kana reureuh an-
djeunna, eta teh [g] reureuh tina paga-
wean sorangan, sapěrti Allah liren tina
11 padamělanana. 'Manana oerang, hajoe,
[h] masing sarěgěp, sangkan oerang pia-
soepeun kana eta reureuh; soepaja oelah
aja noe laboeh sakoemaha [i] tjonto ka-
12 bahaän eta teja. 'Karana ari pangandika
Allah teh [j] nja hiroep nja matih, sarta
leuwih seukeut ti batan [k] pědang anoe
seukeut kentja-katoehoe, djeung tanděs
teurakna, moenggah datang ka pisah
njawa reudjeung roh, kitoe deui toelang
reudjeung soemsoem, sarta ngahoekoe-
man kana sagala pikiran djeung rara-
13 saän hate. 'Sarta di andjeunna teh
[l] sahidji mahloek taja noe kahalangan;
saniskara ge ngaboeliklak sarta boeka
di pajoeneun sotja Allah, anoe koedoe
dihatoeranan katěrangan koe oerang.

*a* p. 10:39. *b* p. 3:11. *c* 1 Moesa 2:2. *d* p. 3:18. *e* p. 3:7. *f* 5 Moesa 31:7; Jos. 22:4. *g* Wahj. 14:13. *h* 2 Petr. 1:10. *i* p. 3:18. *j* Roem 1:16; 1 Petr. 1:23. *k* Wahj. 1:16. *l* Aj. 26:6; Djab. 33:23.

14 Děmi koe sabab oerang [a] boga Pang-
hoeloe agoeng leuwih poendjoel, [b] noe
geus lěbět těroes ka sawarga, nja eta
Jesoes, Poetra Allah, noe matak oerang
[c] koedoe pageuh njěkěl kana pangakoe
15 teh. 'Karana oerang lain boga pang-
hoeloe agoeng [d] noe teu bisa hawatir
kana kahengkeran oerang; boga teh
Panghoeloe agoeng [e] noe geus digoda
dina saniskara, sakoemaha diri oerang,
16 tatapi andjeunna [f] taja dosa. 'Koe sabab
eta, hajoe, oerang [g] ngadeuheus sarta
kaloedeungan kana panglinggihan sih-
koernija, soepaja oerang meunang ka-
wělasan djeung manggih sih-koernija,
sangkan oerang ditoeloeng dina waktoe
noe hade.

*a* p. 3:1; 8:1. *b* p. 6:20; 9:24. *c* p. 10:23. *d* p. 5:2. *e* p. 2:17, 18. *f* p. 7:26. *g* Ep. 3:12; p. 10:22.

## PASAL 5.

Karana oenggal-oenggal panghoeloe
agoeng, [a] noe ditjandak ti lěbah djal-
ma, dibakoekeun nalang djalma-djalma
dina pěrkara-pěrkara ka pajoeneun Al-
lah, [b] soepaja ngahatoerkeun pangabakti
2 reudjeung koerban tina sabab dosa; 'pe-
dah bisaeun hawatir ka noe bodo djeung
ka noe sasab, tina bawaning pribadina
3 ge njandang kahengkeran. 'Anoe matak
eta teh, sakoemaha ngoerban koe tina
djalma-djalma, [c] koedoe nja kitoe deui
koe tina dirina ngoerban sabab dosa.
4 'Djeung hanteu aja djalma njokot ka-
hormatan kitoe baris dirina sorangan,
ngan anoe disaoer koe Allah, [d] sapěrti
5 tjara Haroen. 'Nja kitoe keneh [e] Kris-
toes lain ngamoeljakeun salira koe man-
těn pangdjadi Panghoeloe agoeng teh;
saestoena anoe ngandika ka andjeunna
kijeu: [f] Maneh teh Poetra kami; nja
poë ijeu maneh koe kami dijoegakeun.
6 'Sapěrti pangandikana deui dina Kitab:
[g] Maneh teh Panghoeloe salalanggěngna,
7 sakoemaha panata Melkisidik. 'Ari Kris-
toes teh, [h] basa poëan keur nganggo
daging, ka noe ijasaeun ngaleupaskeun
andjeunna tina djěro maot, [i] ngabak-
tikeun paněda reudjeung panjambat, bari

aloek-aloekan sarta ragragan tji-sotja,
djeung dimakboel, didjaoehkeun tina pa-
8 laoer. 'Sanadjan andjeunna Poetra,[j] da-
tang ka diadjar anoet koe hal kasang-
9 saraän noe kasorang teja. 'Dĕmi [k] geus
sampoerna, [l] djadi lantaran kasalamĕtan
langgĕng ka sakoer anoe anoet ka salira
10 andjeunna, 'sarta koe Allah geus disĕ-
batkeun Panghoeloe agoeng sakoemaha
panata Melkisidik. *a* p. 2 : 17. *b* p. 8 : 3.
*c* 3 Moesa 9 : 7; 16 : 6, 11, 15, 17, 24. *d* 2 Moesa
28 : 1; 3 Moesa 8. *e* Jĕr. 30 : 21; Joh. 8 : 54. *f* p. 1 : 5.
*g* Djab. 110 : 4; Djak. 6 : 13. *h* p. 2 : 14. *i* Mat.
26 : 38, 39; 27 : 46; Loek. 22 : 44. *j* Pil. 2 : 6—8.
*k* p. 2 : 10; 7 : 28. *l* p. 7 : 25.

11 Ari moenggoehing eta Melkisidik teja
[a] kaoela reja pisan tjaritakeuneun, sarta
hese ditĕrangkeunana, tina sabab mara-
12 neh geus kĕndor nja ngadenge. 'Karana
bĕnĕrna mah maraneh koedoe geus pada
djadi goeroe tina kalawasanana, padahal
maraneh teh koedoe diwoeroekan deui [b]
awal-awalna pangandika Allah; sarta
maraneh geus kawas [c] anoe koedoe di-
inoeman tji-soesoe bae, teu koewat da-
13 har anoe teuas-teuas. 'Karana tijap-tijap
anoe koedoe meunang tji-soesoe mah,
eta teh teu paham ka pangandika ka-
14 bĕnĕran, da boedak. 'Tatapi ari [d] noe
sampoerna mah kadaharanana noe teuas-
teuas, nja eta sakoer anoe boga akal,
noe geus dipitoetoeran koe bijasa [e] baris
ngabeda-bedakeun hade djeung goreng.
*a* p. 7 : 1. *b* p. 6 : 1. *c* 1 Kor. 3 : 1. *d* 1 Kor. 2 : 6.
*e* Pil. 1 : 9, 10.

## PASAL 6.

Noe matak oerang teh, hajoe, ninggal-
keun piwoeroek Kristoes noe awal,
bari geura madjoe kana kasampoernaän;
montong [a] neundeun deui padĕmen [b] hal
pĕrtobat mitjeun [c] pagawean paeh, djeung
2 hal kapĕrtjajaän ka Allah, 'kitoe deui
piwoeroek [d] pangbanjoe, sarta [e] hal
noempangkeun leungeun, [f] hal pihoe-
dangeunana djalma noe paraeh, djeung
3 hal hoekoeman noe langgĕng. 'Eta teh
koe oerang tangtoe dipilampah, kitoe
soteh [g] lamoen diparĕngkeun koe Allah.
4 'Karana djalma noe geus sakali [h] di-
tjaängan, djeung geus [i] ngarasa pasihan
ti sawarga teja, sarta geus kadoeoeman
5 Roh Soetji, 'kitoe deui geus ngarasa
pangandika Allah noe hade, djeung ka-
6 matihan [j] djaman mĕngke, 'eta teh, [k]
ana seug moertad, moestahil dianjar-
keun deui kana tobat; pedah sakali deui
ngagantoengkeun Poetra Allah dina kai-
dipalang adjang dirina, sarta dihina-
7 hinakeun di noe negla. 'Karana ari la-
han, anoe njeuseup tji-hoedjan, anoe rĕ-
mĕn pisan ninggangna ka dinja, sarta
ngabidjilkeun pĕpĕlakan, anoe ngaha-
silkeun ka noe boga pakaja, eta teh
8 meunang bĕrkah ti Allah; 'sabalikna
ari noe ngabidjilkeun tjoetjoek-tjoetjoe-
kan djeung walang sangit mah, eta teh
baris pitjeuneun, sarta geus deukeut ka
disapana, toengtoengna mah dihoeroe.
*a* 1 Kor. 3 : 10. *b* Lal. 20 : 21. *c* p. 9 : 14. *d* Lal.
2 : 38. *e* Lal. 8 : 17. *f* Lal. 24 : 15. *g* Lal. 18 : 21.
*h* p. 10 : 32. *i* 1 Petr. 2 : 3. *j* p. 2 : 5. *k* p. 10 : 26;
2 Petr. 2 : 20, 21.

9 Tapina parandene kaoela mitjatoer
kitoe oge, eh kaäsih! ari ka maraneh
mah [a] kaoela nangtoekeun lampah noe
leuwih hade, sarta noe mawa kasala-
10 mĕtan. 'Karana Allah moal hanteu adil,
[b] moal lali ka pagawean maraneh, sarta
kana kanjaähan anoe geus dilalampah-
keun koe maraneh ka padjĕnĕnganana,
pedah geus pada ngawoelaän ka djalma
noe saroetji, sarta masih keneh nga-
11 woelaän teh. 'Tatapi kahajang kaoela,
oenggal-oenggal djalma di maraneh koe-
doe kitoe keneh ngalampahkeun kasa-
rĕgĕpan, [c] sangkan djadi koekoeh-pĕng-
koeh nja pangarĕp-ngarĕp, nĕpi ka pa-
12 nganggeusan; 'soepaja maraneh oelah
djadi mĕlĕntjing, sarta niroe-niroe ka
sadajana noe datang ka ngamilik pĕr-
djangdjian, djalan tina kapĕrtjajaän
djeung kasabaran. *a* Gal. 5 : 10.
*b* Wahj. 2 : 2, 19. *c* Mat. 24 : 13; p. 3 : 6, 14.

13 Karana keur mangsa Allah ka Ibrahim
maparin pĕrdjangdjian teja, doemeh han-
teu aja noe agoeng sĕbateun andjeunna
soempah, noe matak soempah njĕbat
14 salirana koe mantĕn; 'ari pangandikana:
[a] Satĕmĕnna, kami teh kaliwat-saking
nja rek ngabĕrkahan ka maneh, sarta
kaliwat-saking nja rek ngadjĕngkarkeun
15 maneh. 'Kitoe pĕtana Ibrahim, tina
noenggoe-noenggoe sarta kasabaran, [b]
noe matak meunang eta pĕrdjangdjian
16 teh. 'Karana moenggoeh di djalma mah,
ari soempah njĕboet noe agoeng, sar-
ta [c] koe soempah teh matak poetoes
padoena, ari maksoedna ngestoekeun.

17 'Kitoe sababna noe matak Allah, doe-
meh ka sakoer noe ngamilik pĕrdjang-
djian teh kalangkoeng pisan kĕrsa na-
wiskeun, jen papastenna hanteu keuna
barobah, andjeunna nganggo lantaran
18 koe soempah; 'soepajana koe doewa pĕr-
kara noe teu keuna barobah, doewa-
nana [d] moestahil teuing Allah bohong,
oerang teh meunang panglilipoer angot
pisan, tĕgĕsna oerang noe geus pada
moeroe rek njĕkĕl pangarĕp-ngarĕp noe
19 ditjadangkeun teja; 'eta teh di oerangna
minangka djangkar njawa, noe pageuh
djeung reugreug, sarta asoep ka djĕ-
20 roëun reregan. 'Ari [e] ka dinja Loeloegoe
teh geus lĕbĕt keur pimangpaäteun oe-
rang, nja eta Jesoes, [f] noe geus djadi
Panghoeloe agoeng salalanggĕngna, sa-
koemaha panata Melkisidik teja.

*a* 1 Moesa 22 : 16, 17. *b* p. 10 : 36. *c* 2 Moesa 22 : 11. *d* Tit. 1 : 2. *e* p 9 : 24; 12 : 2. *f* p. 5 : 6.

## PASAL 7.

Karana [a] eta Melkisidik teh radja na-
gara Salem, panghoeloe Allah noe
langkoeng agoeng, anoe mapagkeun ka
Ibrahim keur di djalan moelih, saman-
tas ngelehkeun radja-radja teja, sarta
2 ladjĕng ngabĕrkahan ka Ibrahim; 'ma-
lah koe Ibrahim dihatoeranan sapĕr-
poeloehna tina sakabeh barang. Djĕnĕ-
nganana, ari disalin, hidji pĕrkara Radja
kabĕnĕran; geus kitoe Radja [b] Salem
ongkoh, tĕgĕsna Radja [c] kasalamĕtan;
3 'teu iboe teu rama, taja toetoeranana,
kitoe deui mimiti poëna atawa panoeng-
toenganana hiroep; istoening geus di-
saroewakeun reudjeung Poetra Allah
bae; tĕtĕp djadi panghoeloe salalang-
gĕngna. *a* 1 Moesa 14 : 18. *b* Djab. 76 : 3. *c* Jŏs. 9 : 6.
4 Tjoba ajeuna geura waspadakeun, sa-
kitoe agoengna eta teh, moenggah [a] koe
Ibrahim, loeloegoe karoehoen teja, di-
hatoeranan sapĕrpoeloehna tina barang
5 bojongan. 'Ari toeroenan Lewi, sakoer
noe nampa kapanghoeloean, [b] ditim-
balan njokot pĕrpoeloehan soteh tina
bangsa, noeroet sakoemaha dina toret,
nja eta ti doeloer-doeloerna, sasama
6 [c] ka loewar ti angkeng Ibrahim. 'Tatapi
Melkisidik mah, anoe lain asoep toeroe-
nan ti dinja, njandak sapĕrpoeloehan
teh ti Ibrahim, sarta eta [d] noe geus
meunang pĕrdjangdjian teja koe an-
7 djeunna dibĕrkahan. 'Ari ijeu teh hanteu
beunang dipadoean, satijap-tijap noe
handap dibĕrkahanana koe noe loehoer.
8 'Ari di dijeu noe njokot pĕrpoeloehan
teh nja djalma noe pipaeheun; dĕmi di
dinja mah noe dipĕrtelakeun jen hiroep.
9 'Sarta beunang disĕboetkeun kijeu, ari
Lewi, anoe njokot pĕrpoeloehan teh,
karagoem koe Ibrahim ngahatoeranan
10 sapĕrpoeloehan. 'Karana aja keneh dina
angkeng rama, keur mangsa dipapag-
keun koe Melkisidik teja. *a* 1 Moesa 14 : 20.
*b* 4 Moesa 18 : 21; Nĕh. 10 : 38. *c* 1 Moesa 35 : 11; 1 Kon. 8 : 19. *d* p. 11 : 17.

11 Saoepama [a] lamoen geus aja kasam-
poernaän koe lantaran kapanghoeloean
ahli Lewi mah, (karana hoekoem toret,
anoe katampa koe bangsa teh, noem-
pangna dina eta kapanghoeloean teja,)
keur nanahaon koedoe datang pang-
hoeloe noe lijan, anoe sakoemaha panata
Melkisidik, lain disĕboetkeun noe sakoe-
12 maha panata Haroen? 'Karana lamoen
kapanghoeloean diganti, tanwande hoe-
13 koem toret ge dirobahkeun. 'Karana
ari noe ditoedjoel koe pangandika teja
kaäsoep kaom sedjen, [b] ti tatadi taja
hidji-hidji atjan kaom eta anoe njang-
14 king altar. 'Karana geus katara, [c] Goesti
oerang mĕdalna teh ti kaom Joeda; ari
moenggoehing kaom eta koe Moesa han-
teu didawoehkeun kitoe-kijeu hal ka-
15 panghoeloean. 'Sarta eta pĕrkara ming-
kin tetela pisan, sanggeusna datang
panghoeloe lijan, anoe sakaroepa djeung
16 Melkisidik. 'Anoe djadi kitoe, lain noe-
roetkeun [d] hoekoem hal parentah sipat
daging, noeroetkeun teh kawasaning
17 hiroep noe teu keuna roeksak. 'Karana
andjeunna dipĕrtelakeun kijeu teja: [e] Ma-
neh teh Panghoeloe salalanggĕngna, sa-
18 koemaha panata Melkisidik. 'Karana
timbalan noe ti heula teja, noe matak
dibadakeun teh, [f] tina kaäpĕsanana sarta
19 tina taja mangpaätna; '(karana [g] koe
toret mah saniskara taja noe disampoer-
nakeun;) ari noe diajakeun teh panga-
rĕp-ngarĕp anoe leuwih hade, noe ma-
tak oerang bisa ngadeuheusan ka Allah.
20 'Sarta lain teu dipangsoempahkeun. Ka-
rana itoe djadina panghoeloe teh teu
21 dipangsoempahkeun; 'tatapi ijeu mah di-
pangsoempahkeun koe noe ngandikaän
ka andjeunna kijeu: [h] Pangeran geus

soempah, sarĕng moal pikadoehoe-
ngeun: Maneh teh Panghoeloe salalang-
gĕngna, sakoemaha panata Melkisidik.
22 'Nandakeun Jesoes teh [i] geus djadi
pananggĕl pĕrdjangdjian anoe leuwih
23 poendjoel ti batan eta teja. 'Ari itoe
teh reja noe djadi panghoeloe, tina pada
hanteu kaoer djongdjon balas kapĕgat
24 maot; 'tatapi ari ijeu mah, doemeh tĕ-
tĕp salalanggĕngna, kapanghoeloeanana
25 hanteu keuna barobah; 'noe matak ijasa-
eun njalamĕtkeun [j] geus taja hinggana
ka sakoer [k] noe ngadeuheusan ka Allah
koe lantaran salira andjeunna, sarehna
hiroep salalawasna [l] mangnĕdakeun ka
dinja. *a* Gal. 2 : 21. *b* 2 Bab. 26 : 16, 18. *c* Jĕs. 11 : 1. *d* p. 9 : 10. *e* p. 5 : 6. *f* Roem 8 : 3. *g* Lal. 13 : 39. *h* Djab. 110 : 4. *i* p. 8 : 6. *j* p. 10 : 14. *k* Joh. 14 : 6. *l* Roem 8 : 34; 1 Joh. 2 : 1.

26 Karana pĕrloe pisan lĕbah oerang, bo-
ga Panghoeloe agoeng kitoe teh, [a] anoe
soetji, anoe taja salahna, anoe taja tje-
rongna, anoe pisah djeung noe baroga
dosa, sarta noe diagoengkeun [b] ka loe-
27 hoereun langit-langit; 'anoe montong
ngoerban [c] saban-saban poë, tjara para
panghoeloe agoeng teja, tina sabab dosa
pribadi heula, sanggeusing kitoe tina
sabab dosa oemat; karana andjeunna
ngadamĕl kitoe teh [d] anggeus sapisan,
keur mangsa ngoerbankeun salira an-
28 djeunna teja. 'Karana ari noe koe toret
didjĕnĕngkeun panghoeloe agoeng teh
nja djalma noe hengkeran; tatapi ari
noe didjĕnĕngkeun koe [e] pangandika
soempah, anoe poengkoereun toret teja
mah, nja eta Poetra, [f] noe geus sam-
poerna salalanggĕngna. *a* p. 4 : 15. *b* Ep. 4 : 10; p. 1 : 3, 4. *c* p. 5 : 3; 10 : 11. *d* p. 9 : 12, 26. *e* p. 7 : 21. *f* p. 5 : 9.

## PASAL 8.

Ari ringkĕsna pĕrkara [a] noe keur di-
pitjatoer koe kaoela, nja kijeu: [b] oe-
rang teh boga Panghoeloe agoeng noe
keur tjalik di tĕngĕneun panglinggihan
anoe Langkoeng Agoeng di djĕro sa-
2 warga; 'anoe njangking kasoetjian sarta
balandongan noe sadjati, noe geus di-
adĕgkeun koe Pangeran, [c] lain beunang
3 djalma. 'Karana oenggal-oenggal pang-
hoeloe agoeng pangdidjĕnĕngkeunana
pikeun ngahatoerkeun pangabakti reu-
djeung koerban; [d] noe matak nadjan
ijeu oge moedoe aja noe dikoerbankeun.
4 'Karana lamoen andjeunna aja di boemi
mah, moal pisan djadi panghoeloe teh,
sapedah aja panghoeloe noe ngoerban-
keun pangabakti noeroet sakoemaha
5 oenina toret. 'Ari eta teh njarangking
titiron djeung [e] kalangkang barang anoe
di sawarga, sakoemaha timbalan Allah
ka Moesa, keur mangsa eta rek nga-
damĕl balandongan teja: [f] Mangka hade-
hade, timbalanana, sakabeh koe maneh
koedoe didjijeun toeroetkeun sakoemaha
tjonto, anoe geus dipintonkeun ka ma-
6 neh dina goenoeng. 'Tatapi ajeuna [g]
Jesoes teh geus meunang kadjĕnĕngan
anoe poendjoel ti batan eta, doemeh
djadi Lawang pĕrdjangdjian noe leuwih
hade, anoe geus dipageuhkeun dina pa-
7 soebajaän noe leuwih oetama. 'Karana
[h] saoepama pĕrdjangdjian noe ti heula
teja taja tjawadeunana mah, noe pan-
deuri teh moal koengsi dipangnejangan-
8 keun piĕnggoneunana. 'Karana barang-
na njawad, pangandikana ka darinja
kijeu: [i] Masing njaho, pidatangeun mang-
sa, lahiran Pangeran, didinja kami bakal
ngadamĕl pĕrdjangdjian anjar ka anak-
intjoe Israil sarta ka anak-intjoe Joeda;
9 'lain sapĕrti pĕrdjangdjian beunang kami
ngadamĕl ka karoehoenna, keur mangsa
koe kami ditjĕkĕl leungeunna, ditoeng-
toen ka loewar ti tanah Mĕsir teja;
karana geus teu tĕtĕp dina eta pĕrdjang-
djian kami teh, noe matak maraneha-
nana koe kami teu diparire, lahiran
10 Pangeran. 'Ĕnjana mah ari pĕrdjangdjian,
anoe rek didamĕl koe kami ka anak-
intjoe Israil, sanggeusna mangsa eta
teh, nja kijeu, lahiran Pangeran: Kami
rek ngalelerkeun toret kami dina piki-
ranana, sarta rek ditoeliskeun koe kami
dina hatena; ari kami teh bakal Allahna,
11 dĕmi eta bakal oemat kami. 'Sarta ma-
ranehanana moal silih-pagahan deui ba-
toer pada batoer atawa doeloer pada
doeloer, noe kijeu pokna: Koedoe sing
nganjahokeun ka Pangeran! karana sa-
kabeh bakal pada nganjahokeun ka kami
12 teh, nja noe leutik, nja noe gĕde. 'Ka-
rana kami bakal ngahampoera kana ka-
dorakaänana, sarta dosa-dosana djeung
kasalahanana hamo diingĕt-ingĕt deui
13 koe kami teh. 'Ana ngandika: pĕrdjang-
djian anjar, tandaning anoe ti heula
mah geus dilawaskeun; dĕmi anoe geus

lawas sarta tjikot-tjikot mah, tangtoe
deukeut kana euweuhna.

*a* p. 5:11. *b* p. 4:14; 12:2. *c* p. 9:11. *d* Ep. 5:2. *e* p. 10:1. *f* 2 Moesa 25:40; Lal. 7:44. *g* p. 7:22. *h* p. 7:18. *i* Jĕr. 31:31—34.

## PASAL 9.

Ari pĕrdjangdjian noe ti heula ge aja
pisan hoekoem babakti ka Allah,
2 sarta kasoetjian sipat doenya. 'Karana
aja balandongan beunang ngadangda-
nan; anoe panghareupna eusina [a] adjoeg,
djeung medja, sarta roti tingalieun; eta
3 noe kasĕboet [b] ĕnggon soetji. 'Ari [c] toe-
kangeun reregan noe kadoewa aja ba-
landongan noe kasĕboet ĕnggon pang-
4 soetji-soetjina; 'di dinja aja [d] altar ĕmas
pangdoepaän; sarta [e] pĕti pĕrdjangdjian,
sakoerilingna disapoet ĕmas, di djĕrona
aja [f] gotji ĕmas eusina Manna, kitoe
deui tĕtĕkĕn Haroen noe kĕmbangan
teja, sarta papan batoe pĕrdjangdjian;
5 'di loehoerna aja [g] moemoekarabinan
kamoeljaän, ngaoeban toeroeb pangra-
pih teja. Ari eta sakabehna pĕrkara
ajeuna teu ditjatoerkeun hidji-hidjina.
6 'Dĕmi sanggeus eta saniskara didang-
danan kitoe teh, [h] para panghoeloe wan-
tji mana bae arasoep ka balandongan
panghareupna, pikeun ngalakonan ba-
7 bakti; 'tatapi ari [i] ka noe kadoewa mah
ngan woengkoel panghoeloe agoeng anoe
asoep, sataoen sakali, sarta hanteu ting-
gal njandak gĕtih, anoe dikoerbankeun
[j] tina sabab pribadina sarta [k] tina sa-
8 bab kasalahan oemat. 'Lantaran kitoe
teh Roh Soetji maparin pitoedoeh, jen
djalan kana kasoetjian tatjan dinjata-
keun, sapandjangna balandongan noe
9 ti heula masih ngadĕg keneh. 'Ari eta
teh minangka misil pikeun djaman ajeu-
na, katjotjogan koe ngahatoerkeun pa-
ngabakti reudjeung koerban, noe teu
bisa njampoernakeun kana boedi-rasa
10 djalma noe ngabakti, 'istoening ngan
hoekoem lahir bae, tjara atoeran [l] hal
kadaharan, djeung inoeman, sarta koe-
koembah nja kitoe keneh, geus kabeh
dimomotkeun nĕpi kana mangsa nga-
bangoen deui.

*a* 2 Moesa 25:31, 23, 30. *b* 2 Moesa 28:29. *c* 2 Moesa 26:31, 33. *d* 2 Moesa 30:1, 3. *e* 2 Moesa 25:10, 11. *f* 2 Moesa 16:33; 4 Moesa 17:10. *g* 2 Moesa 25:18, 22. *h* 4 Moesa 18:7. *i* 2 Moesa 30:10; 3 Moesa 16. *j* p. 7:27. *k* 4 Moesa 15:22. *l* 3 Moesa 10:9; 11.

11 Tatapi Kristoes, [a] anoe djĕnĕng Pang-
hoeloe agoeng njangking barang noe
mĕngke mah, ana geus soemping, nĕ-
roes [b] balandongan anoe leuwih oetama
sarta leuwih sampoerna, lain beunang
njijeun koe leungeun, tĕgĕsna lain ka-
12 asoep ijeu doenya; 'lĕbĕtna kana kasoe-
tjian sakali pisan, [c] lain koe gĕtih badot
djeung anak sapi, istoening [d] koe gĕtih
salira andjeunna, sarta geus ngadamĕl
13 kaleupasan noe langgĕng. 'Karana la-
moen [e] gĕtih sapi lalaki djeung badot,
sarta [f] lĕboe sapi ngora, ana dikepret-
keun ka noe kanadjisan, matak njoe-
tjikeun datang ka bĕrĕsih dagingna:
14 'pon pilalagi gĕtih Kristoes, [g] anoe geus
ngoerbankeun andjeun ka Allah [h] koe
Roh anoe langgĕng, sarta [i] taja koetji-
wana, tangtoe [j] ngabĕrĕsihkeun boedi-
rasa maraneh tina pagawean paeh, soe-
paja ngabakti ka Allah anoe hiroep.
15 'Kitoe sababna andjeunna teh noe ma-
tak geus djadi [k] Lawang pangwasijat
anjar, soepaja, doemeh andjeunna poe-
poes [l] pikeun ngaleupaskeun tina kasa-
lahan anoe kapilampah keur mangsa
pangwasijat ti heula teja, sakoer noe
geus disaoer pimeunangeun pĕrdjang-
16 djian [m] warisan noe langgĕng. 'Karana
lamoen aja pangwasijat, misti anoe nga-
wasijat koedoe geus datang ka paeh
17 heula. 'Karana ari pangwasijat pageuhna
teh koe maot; da moal mĕntal lamoen
anoe boga masih hiroep keneh mah.
18 'Koe sabab kitoe, nadjan pangwasijat
noe ti heula ge diadĕgkeunana teu ting-
19 gal make gĕtih. 'Karana Moesa, sang-
geus ka sabangsa kabeh ngadawoehkeun
sadajana timbalan noeroet sakoemaha
toret teja, ladjĕng [n] njandak gĕtih anak
sapi djeung badot, kitoe deui tjai, djeung
boeloe domba noe woengoe, sarta hisop,
seug ngepretan kana eta kitab, sarta
20 ka sabangsa kabeh; 'bari ngalahir: Ijeu
teh gĕtih pĕrdjangdjian, anoe koe Allah
21 ditimbalkeun ka maraneh teja. 'Nja
kitoe deui balandonganana djeung sa-
kabeh parabot paranti ngabakti koe an-
22 djeunna pada dikepretan gĕtih. 'Sarta
meh-meh saniskara barang dibĕrĕsih-
keunana [o] koe gĕtih noeroetkeun toret,
djeung moal aja panghampoera ari teu
namplokkeun gĕtih mah.

*a* p. 3:1; 6:20. *b* p. 8:2. *c* 3 Moesa 16:3. *d* p. 13:20. *e* 3 Moesa 16:14. *f* 4 Moesa 19. *g* Ep. 5:2; Tit. 2:14. *h* 1 Kor. 15:45; p. 7:16. *i* 1 Petr. 1:19. *j* p. 6:1; 10:2, 22. *k* 1 Tim. 2:5; p. 12:24. *l* Roem 3:25. *m* 1 Petr. 1:4. *n* 2 Moesa 24:6—8. *o* 3 Moesa 17:11.

23 Djadi eta teh geus misti, [a] titiron ba-
rang anoe di sawarga koedoe dibĕrĕsih-
keun koe noe kitoe pĕtana; tatapi ari
djinisna barang sawarga mah koedoe
koe koerban noe leuwih hade ti batan
24 eta. 'Karana Kristoes teh [b] lain lĕbĕt
kana kasoetjian beunang njijeun koe
leungeun, anoe djadi tatandinganana
noe sadjatina teja; lĕbĕtna teh ka djĕro
sawarga pisan, soepaja ajeuna ngadeu-
heusan ka pajoeneun Allah keur pimang-
25 paäteun oerang; 'sarta lĕbĕtna teh lain
pisan soepaja ngoerbankeun andjeun
mindĕng, [c] sapĕrti bijasa panghoeloe
agoeng saban taoen asoep kana kasoe-
26 tjian mawa gĕtih sedjen; 'saoepama
tjara kitoe mah, tangtoe andjeunna ti
watĕs diadĕgkeunana doenya koedoe
geus mindĕng nja njandang sangsara
teh; dĕmi ajeuna diëbrehkeunana ngan
sakali pisan dina ijeu [d] ahir djaman, pi-
keun ngaleungitkeun dosa koe ngoer-
27 bankeun salira andjeunna. 'Djeung sa-
pĕrti djalma geus dipastikeun paeh teh
ngan sakali, sanggeus kitoe ngadĕg hoe-
28 koeman, 'nja kitoe keneh Kristoes, di-
koerbankeunana teh [e] ngan sakali [f] pi-
keun ngeuweuhkeun dosa djalma loba,
sarta bakal mindo katendjo teu kalawan
dosa, koe sakoer noe noenggoe-noenggoe
ka andjeunna, hajang salamĕt.

*a* p. 8:5. *b* p. 4:14; 6:20; 9:24. *c* p. 9:7; 10:3. *d* p. 1:1. *e* p. 10:12. *f* Mat. 26:28.

## PASAL 10.

Karana sapedah [a] kalangkang bae tina
barang noe datang mĕngke, lain saes-
toe djinisna, noe matak toret teh koe
koerban anggĕr, [b] anoe teu pĕtot-pĕtot
dihatoerkeun saban-saban taoen, teu
pisan bisa njampoernakeun ka noe nga-
2 dareuheusan. 'Saoepama bisa kitoe mah,
kapan eureun dikoerbankeunana, tina
sabab djalma noe ngabakti, rehna geus
dibĕrĕsihkeun sapisan, teu roemasa deui
3 boga dosa. 'Tatapi saban-saban taoen
eta koerban teh pangingĕt-ngingĕt dosa;
4 'karana moestahil teuing, [c] gĕtih sapi
lalaki djeung badot matak ngeuweuh-
5 keun dosa. 'Koe sabab kitoe, barang
soemping ka doenya, andjeunna hatoe-
ran kijeu: [d] Koerban peuntjitan sarĕng
pangabakti mah koe andjeun teu di-
anggo kasoeka; nanging koering koe
6 andjeun geus ditjawisan badan; 'koer-
ban doeroekan sarĕng koerban tina sa-
bab dosa, koe andjeun teu dimanah.
7 'Tidinja koering oendjoekan: Noen, ijeu
koering dongkap; dina kitab goeloengan
hal koering geus disĕratkeun; noe disĕ-
dja teh rek ngalampahkeun pangĕrsa
8 andjeun, noen Allah! 'Ari pilahirna noe
ti heula: Koerban peuntjitan sarĕng pa-
ngabakti, sarawoeh koerban doeroekan
sarĕng koerban tina sabab dosa, koe
andjeun hanteu dianggo kasoeka sarĕng
teu dimanah; halta eta teh [e] dihatoer-
9 keunana noeroetkeun toret; 'dĕmi geus
kitoe lahiranana: Noen, ijeu koering
dongkap, noe disĕdja teh rek ngalam-
pahkeun pangĕrsa andjeun, noen Allah!
Anoe ti heula koe andjeunna dibada-
keun, soepaja ngajakeun noe pandeuri.
10 'Dina sadjĕro eta pangĕrsa [f] oerang teh
geus pada disoetjikeun, koe lantaran
koerban [g] saliraning Jesoes Kristoes,
11 noe dihatoerkeun sapisan teja. 'Ari sa-
koer panghoeloe saban-saban poë nga-
dĕg ngabakti, mindĕng-mindĕng nja
ngahatoerkeun koerban noe anggĕr teja
bae, noe teu pisan-pisan bisa ngeuweuh-
12 keun dosa; 'tatapi ari andjeunna mah,
sanggeusna ngahatoerkeun koerban hidji
pikeun ngaleungitkeun dosa, ladjĕng
[h] linggih di tĕngĕneun Allah salalang-
13 gĕngna; 'sarta ngantos-ngantos, [i] datang
ka moesoeh-moesoehna didamĕl djodjo-
14 dog pikeun dampalna. 'Karana [j] koe
koerban hidji andjeunna teh geus njam-
poernakeun langgĕng ka sakoer noe
15 disoetjikeun. 'Samalah Roh Soetji ge pon
nja kitoe mĕrtelakeunana ka oerang.
16 'Karana sanggeus ngandikakeun noe ti
heula teja: [k] Nja kijeu pĕrdjangdjian, anoe
rek didamĕl koe kami ka dinja, sang-
geusna mangsa eta teh; ladjĕng Pange-
ran ngandika kijeu: Kami rek ngaleler-
keun toret kami dina hatena, sarta rek
ditoeliskeun koe kami dina pikiranana;
17 'ari dosa-dosana djeung kasalahanana
hamo diingĕt-ingĕt deui koe kami teh.
18 'Ari ĕnggeus dihampoera mah, moal aja
deui koerban tina sabab dosa.

*a* Kol. 2:17; p. 8:5. *b* p. 9:9, 25. *c* p. 9:12. *d* Djab. 40:7—9. *e* p. 8:4. *f* p. 9:12, 28; 13:12. *g* Kol. 1:22; 1 Petr. 2:24. *h* p. 1:13. *i* 1 Kor. 15:25. *j* p. 9:26. *k* p. 8:10.

19 Koe sabab kitoe, eh doeloer-doeloer!
[a] sapedah oerang teh boga kaloedeungan
dek asoep kana kasoetjian, koe gĕtih

20 Jesoes, 'njorang djalan anoe anjar sarta
nja hiroep, anoe koe andjeunna adjang
oerang diboekakeun nĕroes reregan, tĕ-
21 gĕsna dagingna; 'djeung sapedah oerang
boga [b] Panghoeloe langkoeng agoeng,
22 anoe njangking gĕdong Allah: 'noe matak
oerang teh, [c] hajoe, ngadeuheusan mawa
hate noe saestoe, sarta djeung koekoeh-
pĕngkoeh nja kapĕrtjajaän, bari [d] hate
beunang ngabĕrĕsihkeun, leungit boedi-
rasa goreng, djeung badan beunang
23 ngoembah koe [e] tjai bĕrĕsih. 'Oerang teh
[f] sing pageuh pisan nja njĕkĕl ka pa-
ngakoe pangarĕp-ngarĕp; karana noe
geus maparin pĕrdjangdjian teh [g] ka-
24 langkoeng toehoe. 'Sarta oerang, hajoe,
masing silih-titenan djeung batoer, baris
ngageuing kanjaăhan sarta lampah ka-
25 hadean. 'Kana koempoelan batoer teh
oerang oelah tinggal-tinggal miloe, koe-
maha adat noe sawareh; anggoer oerang
koedoe [h] silih-ingĕtan, soemawonna pe-
dah katendjo koe maraneh, jen poë teh
geus deukeut.

*a* Ep. 3 : 12; p. 9 : 8, 12. *b* p. 4 : 14. *c* p. 4 : 16. *d* p. 9 : 14. *e* Jĕh. 36 : 25. *f* p. 4 : 14. *g* p. 11 : 11. *h* Kol. 3 : 16; p. 3 : 13.

26 Karana [a] saoepama oerang ngahadja
milampah dosa, sanggeus meunang [b] ka-
njaho kana kajaktian teh, moal aja deui
noe kari koerban baris ngaleungitkeun
27 dosa; 'ngan kari noenggoe-noenggoe
[c] hoekoeman sarta bangĕt nja sijeun,
djeung kana [d] moentabna seuneu, anoe
bakal ngahakan ka sakoer noe ngalawan.
28 'Oepama [e] aja djalma njoemahkeun ka
toret Moesa, eta teh dipaehan hanteu
dipiwĕlas, lamoen aja saksina doewa
29 atawa tiloe; 'sabaraha tikĕl, pangira
maneh, pibeurateunana siksaän ti batan
eta, anoe patoet dikeunakeun ka djalma
[f] noe ngidĕk-ngidĕk ka Poetra Allah,
sarta ngangkeuhkeun nadjis ka [g] gĕtih
pĕrdjangdjian, anoe asal manehna tadi-
na disoetjikeun, djeung ngahinakeun ka
30 [h] Roh sih-koernija? 'Karana oerang nga-
njahokeun ka noe geus njandika kijeu:
[i] Kami noe kagoengan pamalĕs; nja
kami noe bakal naoer, timbalan Pange-
ran; djeung deui: [j] Pangeran bakal nga-
31 hoekoeman oematna. 'Ĕh, matak sijeun
kabina-bina laboeh ka panangan Allah
noe djoemĕnĕng!

*a* 4 Moesa 15 : 30; p. 6 : 4. *b* Tit. 1 : 1. *c* p. 9 : 27. *d* 5 Moesa 32 : 22. *e* 4 Moesa 15 : 30; 35 : 30. *f* p. 2 : 2, 3; 12 : 25. *g* 1 Kor. 11 : 25. *h* Djak. 12 : 10. *i* 5 Moesa 32 : 35; Roem 12 : 19. *j* 5 Moesa 32 : 36.

32 Tatapi maraneh koedoe sing pada
ingĕt ka mangsa ka toekang teja, wak-
toe maraneh, sanggeusna [a] katjaängan,
nahan-nahankeun maneh kana pĕrang
33 [b] sangsara bangĕt pisan; 'da maraneh
saparo geus djadi [c] tongtonaneun, tina
djalan dihinakeun sarta dikanijaja; sa-
paro maraneh bela ka sakoer noe njan-
34 dang kitoe. 'Karana maraneh geus mi-
karoenja ka [d] noe njarandang barogod,
samalah maraneh geus tarima sarta
boengah babandaän maraneh dirampas,
pedah pada njaho, jen diri maraneh
boga banda noe leuwih hade di djĕro
35 sawarga sarta nja tĕtĕp. 'Koe sabab eta,
oelah rek mitjeun kaloedeungan mara-
neh, anoe meunang pamalĕs [e] gandjaran
36 gĕde pisan. 'Karana maraneh pĕrloe
pisan boga [f] kamantĕpan; soepaja ma-
raneh, ari geus ngalampahkeun kana
kĕrsaning Allah, nampa anoe geus di-
37 djangdjikeun. 'Karana [g] sakeudeung deui
pisan, noe rek soemping teja tangtoe
38 soemping, moal ngalilakeun. 'Tatapi
[h] djalma noe bĕnĕr pihiroepeunana teh
koe kapĕrtjajaän; sarta satijap-tijap aja
noe moendoer mah, hate kami hanteu
39 soedi ka dinja. 'Ari oerang mah lain
kaäsoep anoe moendoer baris karoeksa-
kan, kaäsoep teh ka noe pada pĕrtjaja
baris pisalamĕteun njawa.

*a* p. 6 : 4. *b* Pil. 1 : 29; 1 Tes. 2 : 14. *c* 1 Kor. 4 : 2. *d* p. 13 : 3, 23. *e* Mat. 5 : 12. *f* Loek. 21 : 19. *g* Hab. 2 : 3. *h* Roem 1 : 17.

## PASAL 11.

Ari [a] pĕrtjaja teja nja eta ngandĕlkeun
pageuh kana barang noe diarĕp-arĕp,
sarta tĕtĕg kana barang anoe teu katen-
2 djo. 'Karana koe lantaran eta teh djalma
baheula meunangna panjĕboet noe hade.

*a* p. 10 : 38, 39.

3 Koe [a] kapĕrtjajaän noe matak oerang
ngaharti, doenya teh didamĕlna koe
pangandika Allah, tĕgĕsna, [b] barang noe
katendjo pangdjadina lain asal tina ba-
rang noe katendjo.

*a* Aj. 38 : 4. *b* 1 Moesa 1 : 1; Djab. 33 : 6.

4 Koe lantaran kapĕrtjajaän [a] noe ma-
tak Habil ka Allah geus ngahatoerkeun
koerban anoe poendjoel ti pangabakti
Kain, noe matak meunang panjĕboet jen
bĕnĕr, doemeh Allah maparin pĕrtelaän
ka pangabaktina; sarta koe djalan kitoe
teh eta Habil masih keneh njaoer sang-
geus maot.

*a* 1 Moesa 4 : 4.

5 Koe lantaran kapěrtjajaän [a] noe ma-
tak Hanok ditjandak, soepaja oelah
koengsi [b] ngaraos maot; ari andjeunna
teh teu kapanggih, doemeh geus ditjan-
dak koe Allah; karana samemehna di-
tjandak, geus meunang pěrtelaän jen
6 kamanah koe Allah. 'Tatapi ari noe teu
boga kapěrtjajaän mah, mohal dimanah
koe Allah. Karana saha-saha noe nga-
deuheusan ka Allah, koedoe pěrtjaja jen
Allah teh aja, kitoe deui ngagandjar ka
noe nejangan andjeunna.
a 1 Moesa 5 : 24. b Joh. 8 : 51.

7 Koe lantaran kapěrtjajaän [a] noe ma-
tak Ĕnoh, sanggeusna nampa timbalan
Allah tina hal pěrkara noe tatjan tem-
bong, bawaning sijeuneun, ladjěng nga-
daměl kapal teja, soepaja salamět sa-
poetra-garwana; ari koe djalan kitoe
andjeunna ngahoekoeman doenya, sarta
meunang milik kana kaběněran, anoe
asal ti kapěrtjajaän. a 1 Moesa 6 : 14, 22.

8 Koe lantaran kapěrtjajaän [a] noe ma-
tak Ibrahim anoet, keur mangsa dipi-
warang mijang ka ěnggon noe bakal
katampa koe andjeunna baris pimili-
keunana; ladjěng bae angkat, tatapi teu
9 oeningaeun ka noe didjoegdjoeg. 'Koe
lantaran kapěrtjajaän noe matak an-
djeunna madjik dina tanah pěrdjang-
djian, kawas di tanah sedjen, tjalikna
nganggo himah, [b] djeung Ishak sarta
Jakoeb, anoe pada samilik pěrdjangdjian
10 eta teja. 'Karana andjeunna ngantosan
nagara noe make paděmen, anoe kagoe-
ngan atoeran sarta ngadaměl teh nja
Allah. a 1 Moesa 12 : 4. b 1 Moesa 35 : 27.

11 Koe lantaran kapěrtjajaän [a] malah-
malah Sarah nampa kakoewatan ngaja-
keun toeroenan, ngowona ari oemoer
geus liwat ti mangsa; sabab pangang-
keuhna, ari noe maparin pěrdjangdjian
12 teh [b] kalangkoeng toehoe. 'Kitoe noe
matak ti [c] hidji djalma, [d] nja ti noe
sapěrti geus maot, mangpirang-pirang
noe mědal, [e] tjara bentang di langit,
djeung sapěrti keusik di basisir laoet,
anoe taja bilanganana. a 1 Moesa 17 : 19;
21 : 2. b p. 10 : 23. c Jěs. 51 : 2. d Roem 4 : 19.
e 1 Moesa 15 : 5; 22 : 17.

13 Eta sadajana teh poepoesna djeung
kapěrtjajaän, hanteu koengsi nampa noe
didjangdjikeun teja, [a] ngan katingali ti
kadjaoehan, sarta dipěrtjaja, djeung di-
rangkoel, djeung [b] pada ngakoekeun
pribadina aja di boemi teh semah sarta
14 ngoembara. 'Karana ari noe misaoer
kitoe teh, netelakeun nejangan nagara
15 asal. 'Djeung saoepama aja manah ka
nagara oeroet ka loewar mah, gampang
16 pimoeliheun deui. 'Děmi ajeuna pada
mikahajang ka nagara noe leuwih hade,
nja eta sawarga. Kitoe [c] noe matak Allah
teh teu lingsěmeun disěboetkeun [d] Al-
lahna; karana geus pada ditjawisan
nagara. a Joh. 8 : 56. b 1 Moesa 23 : 4; 47 : 9;
Djab. 39 : 13. c p. 2 : 11. d Mat. 22 : 32.

17 Koe lantaran kapěrtjajaän [a] noe ma-
tak Ibrahim, keur mangsa ditjoba,
ngoerbankeun Ishak; ari andjeunna,
[b] noe geus nampa pěrdjangdjian teja,
datang ka ngoerbankeun poetra noeng-
18 gal, 'anoe ditoedjoel koe pangandika
kijeu teja: [c] Nja ti Ishak noe bakal disě-
boet toeroenan maneh; ari mamanahan
Ibrahim, Allah teh langkoeng kawasa
ngahoedangkeun deui ti noe maraot;
19 'katampana deui oge koe Ibrahim [d] sa-
hingga tjara tina maot bae.
a 1 Moesa 22 : 10. b p. 7 : 6. c 1 Moesa 21 : 12;
Roem 9 : 7. d Roem 4 : 17.

20 Koe lantaran kapěrtjajaän [a] noe ma-
tak Ishak ngaběrkahan Jakoeb djeung
Esaoe, koe hal barang noe datang
měngke. a 1 Moesa 27 : 28, 39.

21 Koe lantaran kapěrtjajaän [a] noe ma-
tak Jakoeb, waktoe rek poepoes, nga-
běrkahan hidji-hidjina poetra Joesoep;
sarta [b] sěmbahijang, bari naleukeuman
poehoe tětěkěn. a 1 Moesa 48 : 15. b 1 Moesa 47 : 31.

22 Koe lantaran kapěrtjajaän [a] noe ma-
tak Joesoep, mangsa rek poepoes, nja-
rijoskeun piboedaleun anak-poetoe Israil,
sarta wěwěkas kana hal toelang an-
djeunna. a 1 Moesa 50 : 24.

23 Koe lantaran kapěrtjajaän [a] noe ma-
tak Moesa, barang geus diowokeun,
disoempoetkeun koe iboe-ramana meu-
nang tiloe boelan lilana, sapedah ningali
moerangkalih teh langkoeng kasep;
djeung hanteu sarijeuneun koe parentah
radja. a 2 Moesa 2 : 2; Lal. 7 : 20.

24 Koe lantaran kapěrtjajaän [a] noe ma-
tak Moesa, ari geus agěng, nampik disě-
boetkeun poetra koe poetra Piraon noe
25 istri; 'anggoer [b] kěrsaeun diteungteui-
nganan reudjeung oemat Allah, ti batan
sabaraha lila ngaraos ngeunahna dosa;
26 'ari [c] kahinaän Kristoes koe salira Moesa
dimanah kasoegihan ngoengkoelan radja-

brana satanah Mĕsir; karana ningali
27 kana [d] gandjaran. 'Koe lantaran kapĕr-
tjajaän [e] noe matak andjeunna angkat
ka loewar ti Mĕsir, teu gimir koe bĕndoe
radja; karana andjeunna ngawawakeun
andjeun, geus sasat ningali anoe teu
28 katingal. 'Koe lantaran kapĕrtjajaän
[f] noe matak Moesa ngadawoehkeun nji-
jeun paska, kitoe deui hal ngoelas koe
gĕtih, malar soepaja pada loepoet ti noe
poerah ngabasmi tjikal-tjikal teja.

a 2 Moesa 2 : 10, 11. b Djab. 84 : 11. c p. 13 : 13. d p. 10 : 35. e 2 Moesa 12 : 41. f 2 Moesa 12 : 21.

29 Koe lantaran kapĕrtjajaän [a] noe ma-
tak pada meuntas laoet Beureum, njo-
rangna sakoemaha di darat bae; ari
oerang Mĕsir mah, ana pek njaroba noe-
roetan, pada titeuleum. a 2 Moesa 14 : 22.
30 Koe lantaran kapĕrtjajaän [a] noe ma-
tak koeta nagara Jĕriho datang ka roeg-
roeg, mangsa dikoerilinganana geus
meunang toedjoeh poë. a Jos. 6 : 20.
31 Koe lantaran kapĕrtjajaän [a] noe ma-
tak Rahab, dajang teja, teu kabawa
toempoer djeung noe baraha, tina sabab
geus ngakoe sarta djeung hadena ka djal-
ma noe lolongok. a Jos. 2 : 2; 6 : 23; Jak. 2 : 25.
32 Sarta kaoela rek mitjatoerkeun naon
deui? Karana tanggĕl pianggeuseun, la-
moen dek njaritakeun hal [a] Gidon, hal
Barak, djeung Simson, sarta Jepta, hal
[b] Dawoed, djeung Samoeël, sarta hal
33 para nabi. 'Eta teh koe lantaran kapĕr-
tjajaän [c] geus naloekkeun karadjaän,
[d] mĕtakeun kaädilan, nampa [e] noe geus
didjangdjikeun, [f] ngabalĕmkeun soengoet
34 singa; 'mareumkeun [g] kamatihan seu-
neu, ngĕdjat ti seuseukeutna pĕdang,
[h] tina hengker djadi bĕdas, dina pĕrang
djadi pĕrkosa, ngabiratkeun balad moe-
35 soeh. 'Aja awewe, [i] anakna noe geus
paeh beunang deui lantaran tina hoe-
dang. Aja djalma noe sedjen dipantĕng
disangsara, ari dek dileupaskeun sara-
ngeukeun, pamalarna hajang meunang
36 hal hoedang noe leuwih hade. 'Aja deui
noe sedjen ngarasa dipojok sarta dirang-
ket, samalah [j] dibarogod djeung diberok.
37 'Aja [k] noe dibĕntoeran koe batoe, noe
diragadji, noe ditjoba, sarta noe dipae-
han koe pĕdang. Aja noe oedar-idĕr,
[l] papakeanana koelit domba, koelit
ĕmbe; nja kabalangsak, dikanijaja,
38 djeung diteungteuinganan; '(teu pĕrnah
doenya teh katjitjingan koe noe kitoe;)
aloeprak-aproek di tĕgal-tĕgal, di goe-
noeng-goenoeng, di goeha-goeha sarta
39 dina djoerang-djoerang boemi. 'Eta sa-
dajana teh geus pada meunang panjĕ-
boet noe hade, tina lantaran kapĕrtja-
jaän; tatapi ari noe didjangdjikeun teja
40 mah teu koengsi katampa koe eta; 'doe-
meh Allah baris oerang geus ngahan-
tjĕngkeun [m] anoe leuwih hade, soepaja
eta teh pangdjadina sampoerna oelah
teu djeung oerang.

a Hak. 6 : 11; 4 : 6; 13 : 24; 11 : 1. b 1 Sam. 16 : 11; 3 : 20. c 2 Sam. 8 : 1—14. d 2 Sam. 8 : 15. e 2 Sam. 7. f Dan. 6 : 23. g Dan. 3 : 27. h Hak. 16 : 28. i 1 Radj. 17 : 23; 2 Radj. 4 : 36. j Jĕr. 20 : 2. k Mat. 21 : 35; Lal. 7 : 52; Jak. 5 : 10. l 2 Radj. 1 : 8. m p. 8 : 6.

## PASAL 12.

Koe sabab eta oerang teh, sapedah aja
saksi sapĕrti mega ngadingding,
nakleuk sakoeriling-boengking, [a] hajoe,
oerang tjoetjoel-tjoetjoel sagala noe ma-
tak beurat, kitoe deui dosa noe sok
babari moekĕt, sarta oerang, hajoe,
djeung [b] kamantĕpan pada ngalakonan
pangbalapan, anoe geus dikĕrsakeun so-
2 rangeun oerang; 'bari mĕntjrong ka [c] Pa-
noetan sarta Panoetoeg kapĕrtjajaän,
nja eta Jesoes, [d] noe geus ngawajahna-
keun dina kai-dipalang, ngadjeunkeun
wiwirang, mambrihna kaboengahan anoe
geus ditjawiskeun pikeun salira an-
djeunna; [e] ari ajeuna keur tjalik di tĕ-
3 ngĕneun panglinggihan Allah. 'Andjeun-
na sakitoe dipadoean ge koe djalma
doraka, [f] diwajahnakeun bae. Koedoe
sing ngawaskeun maraneh ka andjeunna,
soepaja oelah nahnaj, sarta hate mara-
4 neh oelah ripoeh. 'Maraneh [g] dina mĕ-
rangan dosa, ngalawan teh tatjan da-
5 tang ka bidjil gĕtih; 'sarta geus pada
poho kana pitoetoer, anoe moengĕl ka
maraneh sapĕrti ka anak, nja kijeu:
[h] Eh anaking! pamĕpĕrih Pangeran oelah
disapirakeun, djeung oelah bingoeng
lamoen maneh koe andjeunna diseuseul;
6 'karana tijap-tijap noe dipikaäsih koe
Pangeran, sok dipĕpĕrih, sarta ngarang-
ket ka oenggal-oenggal poetra noe
7 diangkĕn. 'Ari maraneh njandang pa-
mĕpĕrih, [i] nandakeun koe Allah ma-
raneh dianggo poetra; karana di mana
aja anak, koe bapana teu dipĕpĕrih?
8 'Sabalikna, oepama maraneh teu kaso-
rang pamĕpĕrih mah, anoe geus djadi
pamanggih sadaja, nandakeun maraneh

9 teh djadah, lain poetra. 'Djeung deui
oerang geus pada boga poerah mĕpĕrih,
nja bapa daging oerang, sarta koe oe-
rang geus dipikaisin; naha lain leuwih
pĕrloe pisan oerang teh pasrah ka [j] Ra-
ma sagala roh, soepaja oerang teh hi-
10 roep? 'Karana itoe mĕpĕrihna teh ka
oerang sakeudeung mangsana, noeroet
sakawĕnang-wĕnang bae; tatapi [k] ari
andjeunna mah mĕpĕrihna matak mang-
paät ka oerang, soepaja oerang kadoe-
11 oem kasoetjianana. 'Ari sagala pamĕ-
pĕrih dina mangsa kasorang mah sĕ-
moena lain matak boengah, ngan ma-
tak pĕrih bae; [l] dĕmi sanggeusna ti dinja
ngabidjilkeun [m] boewah kabĕnĕran, ma-
wa kasĕnangan ka djalma noe geus meu-
12 nang harti koe eta. 'Koe sabab kitoe,
[n] geura talĕgĕrkeun deui leungeun nge-
13 plek djeung toeoer lĕsoe; 'sarta koedoe
njijeun djalan lĕmpĕng tintjakeun soe-
koe maraneh, soepaja anoe dejog oelah
datang ka misalah, anggoer sina datang
ka tjageur. *a* 1 Kor. 9 : 24; Ep. 4 : 22. *b* p. 10 : 36.
*c* p. 2 : 10. *d* Pil. 2 : 8. *e* p. 1 : 3. *f* 1 Petr. 2 : 23.
*g* 1 Kor. 10 : 13. *h* Sil. 3 : 11, 12. *i* 2 Sam. 7: 14.
*j* 4 Moesa 16 : 22. *k* 1 Kor. 11 : 32; 1 Petr. 1 : 15.
*l* Jĕs. 26 : 16; 2 Kor. 7 : 10. *m* Jĕs. 32 : 17. *n* Jĕs. 35 : 3.

14 Masing pada ngobrek kana [a] piroen-
toeteun djeung sakabeh, kitoe keneh
kana kasoetjian; [b] ari tinggal eta mah
moal aja noe pinendjoëun ka Pangeran.
15 'Djeung koedoe ngadjaga, [c] oelah aja
noe ngoendoeran tina sih-koernija Allah;
[d] oelah aja akar pait anoe djadi, sarta
ngabaroentakkeun, matak nganadjisan
16 ka djalma loba. 'Sarta oelah aja djalma
[e] milampah djinah, atawa djalma ma-
sijat, [f] sapĕrti Esaoe; hoekoem katji-
kalanana dioeroepkeun kana hakan sa-
17 kalieun. 'Karana maraneh geus pada
njaho, ari sanggeusna ti dinja, [g] keur
mangsa hajangeun ngamilik bĕrkah, ma-
nehanana ditampik, (karana teu mang-
gih ĕnggon geusan kadoehoeng) sana-
djan nejanganana bari ragragan tji-pa-
non oge. *a* Roem 12 : 18. *b* Mat. 5 : 8. *c* 2 Kor. 6 : 1.
*d* 5 Moesa 29 : 18. *e* p. 13 : 4. *f* 1 Moesa 25 : 33.
*g* 1 Moesa 27: 30—38.

18 Karana maraneh datang lain ka [a] goe-
noeng noe beunang diragap, djeung kana
seuneu hoeroeng, sarta kana angkeub,
djeung poëk mongkleng, djeung gĕlap,
19 'kitoe deui kana [b] sora sangkakala, djeung
moengĕlna pangandika, wani noe ngada-
renge moenggah pada noenoehoen moegi
20 oelah diladjĕngkeun diandikaän teh; 'da
pada hanteu tahan koe timbalan noe
kijeu teja: [c] Nadjan aja sato ge njabak
goenoeng, koedoe dibĕntoeran koe batoe
21 atawa dipanah. 'Sarta bangĕt kabina-
bina eta titingalian teh, moenggah Moesa
datang ka ngalahir: [d] Kami teh reuwas
22 pisan djeung ngagidir. 'Ari maraneh mah
datang teh ka [e] goenoeng Sion, sarta
[f] nagara Allah noe djoemĕnĕng, [g] nja
Jĕroesalem sawarga, kitoe deui ka noe
bareboe-reboe, [h] gĕmpoengan para ma-
23 laikat,'djeung [i] pakoempoelan para tjikal,
[j] noe geus pada disĕratkeun di sawarga,
sarta ka [k] Allah, anoe ngahoekoeman
sakabeh, djeung ka roh djalma balĕnĕr,
24 [l] noe geus sampoerna; 'kitoe deui ka
Jesoes, [m] Lawang pĕrdjangdjian anjar,
sarta ka [n] gĕtih pangepretan, [o] noe mi-
lahirkeun anoe leuwih hade ti batan
25 gĕtih Habil. 'Mangka hade-hade, [p] eta
noe ngandika poma oelah dek ditampik
koe maraneh. [q] Karana nadjan djalma
noe narampik ka noe ngadawoehkeun
pangandika di boemi teja, teu meunang
ngarĕdjat; komo teuing oerang, ari nga-
balijeur ka noe ngandika ti djĕro sa-
26 warga. 'Ari [r] gĕntra andjeunna harita
teja ngojagkeun boemi; dĕmi ajeuna
mah geus ngadjangdjikeun, kijeu pangan-
dikana: [s] Sakali deui kami teh bakal
ngojagkeun, lain woengkoel boemi bae,
27 malah langit oge diojagkeun. 'Ari eta
sakali deui teja noedoehkeun bakal di-
robahkeun barang noe keuna koe ojag,
rehna eta teh didamĕlna soepaja tĕtĕp
28 barang noe teu keuna koe ojag. 'Koe
sabab eta, sapedah oerang meunang ka-
radjaän [t] noe teu keuna koe ojag, noe
matak oerang teh [u] koedoe nandakeun
tarima, sangkan djadi lantaran ngabakti
ka Allah reudjeung hormat sarta djeung
sijeun, sakoemaha noe pikamanaheun.
29 'Karana [v] ari Allah oerang teh nja seuneu
noe ngalĕboer. *a* 2 Moesa 19 : 18.
*b* 2 Moesa 19 : 16; 20 : 1, 19. *c* 2 Moesa 19 : 13.
*d* 5 Moesa 9 : 19. *e* Wahj. 14 : 1. *f* Wahj. 3 : 12.
*g* Gal. 4 : 26. *h* Wahj. 7 : 11. *i* Mat. 27 : 52, 53;
Ep. 1 : 12. *j* Loek. 10 : 20. *k* p. 11 : 16. *l* p. 10 : 14.
*m* p. 9 : 15. *n* 1 Petr. 1 : 2. *o* 1 Moesa 4 : 10.
*p* p. 1 : 1. *q* p. 2 : 1—3. *r* Djab. 68 : 9. *s* Hag. 2 : 6.
*t* Dan. 2 : 44. *u* p. 13 : 15. *v* 5 Moesa 4 : 24.

## PASAL 13.

Ari [a] hal kanjaähan ka doeloer eta
2 moedoe tĕtĕp. 'Oelah [b] mopohokeun
akoean ka semah; karana koe lampah

kitoe teh [c] geus aja noe ngandjrĕkkeun
3 malaikat, hanteu kanjahoan. 'Masing
aringĕt ka [d] noe djadi sakitan, moedoe
ngaraskeun sahingga diri maneh miloe
djadi sakitan; kitoe deui ka noe diteung-
teuinganan, rehna maraneh sorangan ge
4 aja dina djĕro badan. 'Hal kawin teh
koedoe diadjenan koe sakabeh, sarta
ĕnggon oelah karĕgĕdan; tatapi [e] ari
noe djinah djeung noe ngaranjed mah
5 tangtoe dihoekoem koe Allah. 'Lampah
maraneh oelah pibanda; koedoe [f] ta-
rima kana saäjana, karana geus aja pa-
ngandika Allah: [g] Maneh teh koe kami
6 moal diantĕp, sarta moal ditinggal; 'noe
matak oerang kĕndĕl njĕboet kijeu: [h] Pa-
ngeran noe mitoeloeng ka kaoela; moal
sijeun-sijeun kaoela teh: manoesa mah
bisa migawe naon ka kaoela?

*a* Roem 12:10; 1 Petr. 1:22. *b* Roem 12:13; 1 Petr. 4:9. *c* 1 Moesa 18:2; 19:1. *d* Mat. 25:36; p. 10:34. *e* Ep. 5:5. *f* 1 Tim. 6:6. *g* 5 Moesa 31:6. *h* Djab. 118:6.

7 Masing aringĕt ka [a] imam-imam ma-
raneh, anoe geus ngoewarkeun pangan-
dika Allah ka maraneh; koedoe pada
ngawaskeun panoengtoengan loemam-
pahna, sarta [b] toeroetkeun kapĕrtjaja-
8 anana. 'Ari Jesoes Kristoes teh [c] ka-
marina djeung poë ajeuna anggĕr bae,
9 sarta datang ka salalanggĕngna. 'Oelah
[d] kabawa-bawa maraneh koe piwoeroek
roepa-roepa sarta noe geseh; karana
hade hate teh [e] dikoewatkeun koe sih-
koernija, [f] lain koe kahakanan sipat [g]
noe teu matak paedah ka djalma noe
10 geus ngalakonan. 'Oerang teh boga al-
tar, ari sakoer [h] noe njĕkĕl balandongan
11 teu kongang dahar tina eta. 'Karana
sato, [i] noe gĕtihna ditjandak koe pang-
hoeloe agoeng ka djĕro kasoetjian pi-
keun ngaleungitkeun dosa, awakna teh
didoeroek di loewareun pasanggrahan.
12 'Kitoe noe matak Jesoes, [j] soepaja njoe-
tjikeun oemat koe gĕtih salirana, njan-
dangna sangsara [k] di loewareun lawang
13 nagara. 'Koe sabab eta, oerang hajoe
boedal ka loewareun pasanggrahan, nga-
deuheus ka andjeunna, bari moendak
14 [l] kahinaänana. 'Karana [m] di dijeu mah
oerang teu boga nagara noe tĕtĕp, estoe
15 nejangan nagara noe mĕngke. 'Koe sa-
bab eta, hajoe oerang teh [n] lantaran
andjeunna ka Allah sapapandjangna pa-
da ngahatoerkeun koerban poedji, nja
eta teh [o] boewah biwir noe ngakoekeun
16 padjĕnĕnganana. 'Djeung deui oelah mo-
pohokeun kabalabahan sarta berehan;
karana koerban noe kitoe teh [p] koe
17 Allah dimanah pisan. 'Koedoe [q] pada
masing noeroet sarta ngesto ka imam-
imam maraneh; karana eta teh pada
ngadjaga-djaga ka njawa maraneh, pe-
dah koedoe njanggakeun lalaporan; soe-
paja njanggakeunana djeung kaboenga-
han, oelah djeung roehah-rahoeh; karana
eta teu mangpaät ka maraneh teh.

*a* p. 13:17. *b* Pil. 3:17. *c* Wahj. 1:8, 17, 18. *d* Ep. 4:14. *e* 2 Tim. 2:1. *f* Roem 14:17. *g* p. 7:18. *h* p. 8:4, 5. *i* 2 Moesa 29:14; 3 Moesa 6:30; 16:27. *j* p. 10:10. *k* Mat. 21:39; Joh. 19:17. *l* p. 11:26. *m* p. 11:10, 13, 16. *n* 1 Petr. 2:5. *o* Hos. 14:3. *p* Pil. 4:18. *q* 1 Tes. 5:12.

18 Koedoe [a] pada mangnĕdakeun ka ka-
oela; karana rarasaän kaoela teh boga
boedi-rasa hade, sabab kaoela dina sa-
niskara maksoed pisan bĕnĕr nja la-
19 lampahan. 'Sarta mingkin angot pa-
menta kaoela maraneh milampah kitoe
teh, [b] soepaja kaoela masing tereh di-
pasihkeun deui ka maraneh.

*a* Roem 15:30. *b* Pilem. 22.

20 Ari [a] Allah noe kagoengan sakoer
kasĕnangan, noe geus malikkeun ti noe
maraot ka Goesti oerang Jesoes Kris-
toes, [b] Pangangon domba noe langkoeng
agoeng, tina lantaran gĕtih pĕrdjang-
21 djian noe langgĕng, 'moegi-moegi [c] njam-
poernakeun maraneh dina saliring pang-
gawe noe hade, soepaja pada ngalam-
pahkeun kĕrsana; sarta moegi-moegi
ngadamĕl di djĕro maraneh sakoer noe
kamanah koe andjeunna, koe lantaran
Jesoes Kristoes; nja andjeunna noe koe-
doe dibaktian kamoeljaän langgĕng sa-
lalawasna. Amin. *a* Roem 15:33. *b* Joh. 10:11; 1 Petr. 5:4. *c* Pil. 2:13; 1 Tes. 5:23.

22 Tatapi ari panĕda kaoela, eh doeloer-
doeloer! koedoe pada sabar kana pepe-
ling ijeu teh; karana koela njoeratan
23 teh ka maraneh ringkĕsna bae. 'Djeung
moepoelihan Timoteoes, doeloer oerang,
geus dileupaskeun; ari pasĕdjaän kaoela,
lamoen tereh datang, rek manggihan
ka maraneh barĕng djeung eta.
24 Pangnĕpikeun salam kaoela ka saka-
beh [a] imam maraneh, djeung ka saka-
beh djalma noe saroetji. Noe ti Itali pada
ngirim salam ka maraneh. *a* p. 13:7.
25 Moegi-moegi [a] sih-koernija teh njarĕ-
ngan ka maraneh sakabeh! Amin.

*a* Tit. 3:15.

# SĔRAT TI RASOEL JAKOBOES.

## PASAL 1.

Sĕrat kaoela Jakoboes, [a] abdi Allah
sarta Goesti Jesoes Kristoes, doema-
tĕng noe doewa wĕlas kaom, [b] noe keur
pabalĕntjar, salam doea! *a* 2 Petr. 1 : 1.
*b* 1 Petr. 1 : 1.
2 Eh, doeloer-doeloer kaoela! [a] koedoe di-
angkĕn woengkoel kasoekaän bae, lamoen
3 manggih gogoda roepa-roepa; 'sapedah
geus pada njaho, [b] ditjobana kapĕrtja-
jaän maraneh matak ngadjadikeun ka-
4 mantĕpan. 'Ari kamantĕpan teh koedoe
sampoerna pagaweanana, soepaja ma-
raneh sing sampoerna sarta sing pasagi,
dina sapĕrkara ge oelah aja kakoera-
ngan. *a* Mat. 5 : 11; Roem 5 : 3;
1 Petr. 1 : 6. *b* Roem 5 : 3; 1 Petr. 1 : 7.
5 Djeung oepama di maraneh aja noe
koerang kapintĕran, [a] koedoe njoehoen-
keun ka Allah, anoe moerah pisan ma-
parinna ka sakabeh, sarta hanteu nja-
tjarekkeun; [b] geus tangtoe dipaparin.
6 'Ngan njoehoenkeunana teh [c] koedoe
djeung pĕrtjaja, oelah arek mangmang;
karana noe mangmang mah ibarat om-
bak laoet noe katĕbak koe angin, diboen-
7 tang-banting apoeng-apoengan. 'Djalma
noe kitoe mah oelah boga panjana bakal
8 nampa naon-naon ti Pangeran. 'Ari djal-
ma [d] noe midoewa pikir sok tara tang-
toe dina sakabeh djalanna. *a* Sil. 2 : 3—5.
*b* Mat. 7 : 8; 21 : 22. *c* p. 5 : 15, 16. *d* p. 4 : 8.
9 Ari doeloer [a] noe handap sing moedji
10 maneh koe kaägoenganana; 'tatapi ari
noe beunghar mah koe kahandapanana,
sabab bakal euweuh sapĕrti [b] kĕmbang
11 djoekoet. 'Karana panon-poë bidjil sarta
djeung panasna, seug merangkeun djoe-
koet, ari kĕmbangna moerag, sarta roe-
pana leungit aloesna: [c] nja kitoe pisan
anoe beunghar teh bakal aloem dina
keur loemampahna. *a* Loek. 1 : 48, 52.
*b* 1 Petr. 1 : 24. *c* p. 4 : 14.
12 Salamĕt djalma [a] noe tahan kana
panggoda; karana ari geus katjiri ka-
estoeanana, tangtoe nampa [b] makoeta
kahiroepan, [c] anoe geus didjangdjikeun
koe Pangeran ka sakoer noe njaäh ka
13 andjeunna. 'Oelah aja djalma keur mang-
sa digoda njĕboet kijeu: Aing digoda
teh koe Allah. Karana Allah mohal digo-
da koe sipat kagorengan, kitoe deui
andjeunna teu pisan-pisan ngagoda ka
14 djalma. 'Ĕnjana mah djalma digoda teh
lamoen katarik sarta kapintjoet koe
15 napsoena sorangan. 'Dĕmi geus kitoe,
[d] napsoe teh sanggeusna reuneuh, toe-
loej ngadjoeroekeun dosa; kitoe deui
dosa, ari geus meudjeuhna gĕdena, toe-
16 loej ngadjoeroekeun maot. 'Eh, doeloer-
doeloer kaäsih kaoela! [e] poma oelah
17 sarasab. 'Sagala paparin harade djeung
saniskara pasihan sampoerna datangna
[f] ti loehoer, [g] ti Rama sakabeh tjaäng,
[h] noe teu keuna owah-gingsir, sarta an-
djeunna taja kalangkang lantaran malik.
18 'Tina sabab kĕrsaeun, [i] noe matak an-
djeunna geus ngowokeun oerang koe
lantaran pangandika kajaktian, soepaja
oerang teh djadi tjikal sakabeh mah-
loek andjeunna. *a* Aj. 5 : 17; p. 5 : 11.
*b* Wahj. 2 : 10. *c* 2 Tim. 4 : 8; p. 2 : 5. *d* 1 Moesa
3 : 6; Jos. 7 : 21. *e* Gal. 6 : 7. *f* p. 3 : 15. *g* 1 Moesa
1 : 16. *h* Mal. 3 : 6. *i* Ep. 1 : 5; 1 Petr. 1 : 23.
19 Koe sabab kitoe, eh doeloer-doeloer
kaäsih kaoela! [a] oenggal-oenggal djalma
sing gantjang kana ngadenge, sing kĕn-
dor kana ngomong, sing kĕndor kana
20 ambĕk. 'Karana ari ambĕk djalma teh
21 lain migawe kabĕnĕran Allah. 'Koe sa-
bab eta, [b] geura pada mitjeun sagala
noe kotor-kotor, kitoe deui kalobaän
kagorengan, sarta tarimakeun djeung
sareh ati ka pangandika noe geus dipĕ-
lak dina hate maraneh, anoe bisa nja-
22 lamĕtkeun kana njawa maraneh. 'Ta-
tapi [c] koedoe lampahkeun pangandika
teh, oelah ngan didenge bae; moen kitoe
23 djadi ngabobodo diri sorangan. 'Karana
tijap-tijap aja djalma ngan ngadenge bae
ka pangandika, hanteu djeung prakna
dilampahkeun, eta teh ibarat djalma,
noe nendjoan beungeut bakat dina eun-
24 teung; 'karana ari geus nendjoan ma-
neh, toeloej leumpang, harita keneh ge
25 poho deui dina roepa sorangan. 'Tatapi
ari noe ngawaskeun kana hoekoem noe

sampoerna, [d] nja hoekoem kamĕrdikaän,
sarta tĕtĕp ka dinja, eta teh, sapedah
ngadengena hanteu pohoan, sarta djeung
prakna ngalampahkeun pagawean, tang-
toe salamĕt dina lampahna kitoe teh.
26 'Satijap-tijap di maraneh aja djalma boga
rasa ibadah, [e] tatapi letahna teu ditjan-
dĕt, sarta njasabkeun hate sorangan,
27 eta djalma ibadahna teh gapong. 'Ari
ibadah bĕrĕsih, anoe taja koetjiwana di
pajoeneun Allah Rama, nja anoe kijeu:
[f] ngalajad ka boedak pahatoe sarta ka
randa keur dina mangsa soekĕreun; ki-
toe deui [g] ngaraksa diri sorangan, oelah
karĕgĕdan koe doenya. *a* Sil. 17 : 27;
Goer. 7 : 9. *b* 1 Petr. 2 : 1, 2. *c* 5 Moesa 4 : 5, 6;
Mat. 7 : 24. *d* Joh. 8 : 32; Roem 8 : 2; 2 Kor. 3 : 17;
p. 2 : 12. *e* Djab. 34 : 14; 39 : 2. *f* Ai. 31 : 16, 17.
*g* 1 Joh. 5 : 18.

## PASAL 2.

Eh, doeloer-doeloer kaoela! kapĕrtjajaän
maraneh ka Goesti oerang Jesoes Kris-
toes, [a] Goesti sagala kamoeljaän teja,
poma oelah djeung [b] pilih-kasih ka djal-
2 ma. 'Karana saoepama ka pakoempoelan
maraneh djĕboel asoep hidji djalma, ra-
mona make ali ĕmas, papakeanana hoe-
roeng-herang, djĕboel deui asoep hidji
djalma malarat, papakeanana boeroek;
3 'geus kitoe maraneh tjoeringhak ka noe
make papakean hoeroeng-herang teja,
bari seug ngomong kijeu: Mangga, tjalik
ka dijeu, dina ĕnggon sae! pok ngomong
deui ka noe miskin teja: Maneh mah
nangtoeng bae di ditoe, atawa gek di-
joek di dijeu pipireun djodjodog koela:
4 'lamoen kitoe mah maraneh lain nga-
bedakeun djalma dina hate maraneh
teh, sarta djadi hakim noe noeroetkeun
5 pikiran goreng? 'Tjoba, doeloer-doeloer
kaäsih kaoela! geura pada dengekeun:
[c] ari noe malarat di ijeu doenya, naha
lain beunang milih Allah, soepaja soegih
dina kapĕrtjajäan, sarta ngamilik kara-
djaän noe geus didjangdjikeun koe an-
djeunna [d] ka sakoer noe njaäh ka salira
6 andjeunna? 'Tatapi ari maraneh mah
ngahinakeun ka eta noe malarat teh. Ari
noe baleunghar, [e] naha lain sok nga-
nijaja ka maraneh, sarta ngagoesoer ma-
7 raneh ka hareupeun pangadilan? 'Lain
sok ngagogoreng kana padjĕnĕngan noe
aloes, anoe ditĕlahkeun ka maraneh teja?
8 'Satijap-tijap maraneh ngestoekeun oen-
dang-oendang karadjaän, koemaha oe-
nina Kitab noe kijeu teja: [f] Maneh koe-
doe njaäh ka batoer maneh, sapĕrti ka
diri sorangan; lamoen kitoe mah ma-
9 raneh hade nja lampah. 'Balikanan, [g]
ari maraneh pilih-kasih ka djalma mah,
maraneh teh njijeun dosa, sarta koe hoe-
koem disĕboetkeun djalma noe ngarĕm-
10 pak. 'Karana saha-saha noe ngestoekeun
sahoekoem kabeh, tatapi titadjong kana
sapĕrkara, [h] eta teh djadi salah ka sa-
11 kabehna. 'Karana noe geus nimbalan
kijeu: [i] Maneh oelah ngaranjed, aja deui
timbalanana kijeu: Maneh oelah maehan.
Satijap-tijap maneh teu ngaranjed, tatapi
maehan, eta maneh lamoen kitoe mah
12 djadi ngarĕmpak kana hoekoem. 'Koe-
doe ngomong kitoe, sarta milampah ki-
toe, pedah rek dihoekoeman koe [j] hoe-
13 koem kamĕrdikaän. 'Karana hoekoeman
teh [k] moal pisan make kawĕlasan ka
djalma noe teu milampah kawĕlasan;
[l] ari kawĕlasan teja ngoentoep kana hoe-
koeman. *a* 1 Kor. 2 : 8. *b* p. 2 : 9. *c* 1 Kor. 1 : 26.
*d* 1 Kor. 2 : 9; p. 1 : 12. *e* p. 5 : 1—6. *f* 3 Moesa
19 : 18; Gal. 5 : 14. *g* 3 Moesa 19 : 15. *h* 5 Moesa
27 : 26; Mat. 5 : 19. *i* 2 Moesa 20 : 13, 14. *j* p. 1 : 25.
*k* Mat. 25 : 34—46. *l* Mat. 5 : 7.
14 Naon pimangpaäteunana, eh doeloer-
doeloer kaoela! [a] lamoen aja djalma
njĕboetkeun boga kapĕrtjajaän, tatapi
ari panggawe mah teu boga? Naha eta
kapĕrtjajaän teh bisa njalamĕtkeun ka
15 dinja? 'Saoepama aja doeloer lalaki ata-
wa doeloer awewe noe boeroendoel,
sarta kakoerangan hakan noe sasari,
16 'geus kitoe aja djalma ti lĕbah mara-
neh seug ngomong ka eta: Geura balik
sarta sing salamĕt; geura sidoeroe, djeung
baranghakan sing seubeuh! [b] tatapi ma-
neh ka dinja teu sok mere kana kaboe-
toehan badanna, eta naon pimangpa-
17 ateunana? 'Nja kitoe keneh kapĕrtjajaän,
[c] ari teu djeung panggawe mah, paeh
18 bae. 'Tatapi soegan aja noe ngomong
kijeu: Maneh teh boga kapĕrtjajaän, ari
kaoela mah boga panggawe. Tjing, toe-
doehkeun ka kaoela eta kapĕrtjajaän
maneh anoe hanteu djeung panggawe
teh; ari kaoela mah bakal noedoehkeun
ka maneh kapĕrtjajaän kaoela tina lan-
19 taran panggawe kaoela. 'Maneh pĕrtjaja,
jen Allah teh [d] noenggal; bĕnĕr eta teh;
sanadjan setan ge pĕrtjaja kitoe, sarta

20 pada ngagidir. 'Eh, djalma noe teu poe-
goeh! koemaha maneh teh hajang njaho,
jen kapĕrtjajaän anoe hanteu djeung
21 panggawe mah paeh bae? 'Ari Ibrahim,
karoehoen oerang, [e] koemaha pangdida-
mĕlna bĕnĕr teh lain tina lantaran pang-
gawe, keur mangsa ngoerbankeun Ishak
22 poetrana dina altar teja? 'Geuning, ka-
tendjo koe maneh, jen kapĕrtjajaän mi-
gawe marĕngan djeung panggawena,
sarta [f] kapĕrtjajaän geus djadi sampoer-
23 na tina lantaran panggawe. 'Nja kitoe
pisan boekti Kitab anoe moengĕl kijeu
teja: [g] Ibrahim pĕrtjaja ka Allah, sarta
eta koe Allah diëtangkeun djadi kabĕ-
nĕranana; malah geus disĕbatkeun [h] sa-
24 habat Allah. 'Tah, katendjo ajeuna koe
maraneh, ari djalma pangdidamĕlna bĕ-
nĕr teh tina lantaran panggawe, lain
woengkoel tina lantaran pĕrtjaja bae.
25 'Nja kitoe deui [i] Rahab, dajang teja,
naha pangdidamĕlna bĕnĕr teh lain tina
lantaran panggawe, keur mangsa ngakoe
titahan teja, sarta ngaloewarkeun eta
26 kana djalan sedjen? 'Karana sapĕrti
badan noe teu soekmaän mah paeh,
nja kitoe keneh kapĕrtjajaän, ari teu
djeung panggawe mah paeh bae.

*a* Mat. 7 : 21; Tit. 3 : 8, 14. *b* Loek. 3 : 11; 1 Joh. 3 : 17. *c* Gal. 5 : 6. *d* 5 Moesa 6 : 4. *e* Ibr. 11 : 17. *f* 2 Petr. 1 : 5—9. *g* 1 Moesa 15 : 6. *h* Jĕs. 41 : 8. *i* Ibr. 11 : 31.

## PASAL 3.

Eh, doeloer-doeloer kaoela! [a] oelah pada
hajang djadi goeroe sarereja; sapedah
geus pada njaho, jen oerang teh bakal
meunang hoekoeman noe leuwih beurat.
2 'Karana oerang sakabeh [b] sok rĕmĕn
pisan nja kaloeloepoetan. Saoepama aja
noe tara kaloeloepoetan dina omongan
mah, eta teh djalma sampoerna, [c] na-
djan ka badan sakoedjoer ge kawasa
3 njandĕt. 'Ari moenggoeh di koeda [d]
koe oerang dikadalian soengoetna, soe-
paja ka oerang noeroet, sarta sakabeh
4 awakna koe oerang diingĕrkeun. 'Kitoe
deui moenggoeh di kapal, nadjan sakitoe
gĕdena, sarta ditĕbak angin rongkah,
geuning diingĕr-ingĕrkeun koe kamoedi
leutik pisan, dibĕnĕrkeun ka mana ka-
5 rĕp istriman bae. 'Nja kitoe keneh ari
letah; eta teh anggahota lĕmboet pisan,
tatapi sok ngoetjapkeun barang noe gĕ-
de-gĕde. Moenggoehing dina seuneu sa-
ĕnjaj, geuniug njoendoet leuweung gĕde!
6 'Dalah letah ge [e] seuneu; sadoenya kado-
rakaänana. Dina anggahota oerang teh
nja letah [f] noe ngarĕgĕdkeun ka badan
sakoedjoer, djeung njoendoet roda kahi-
roepan oerang, ari djinisna disoendoet
7 ti naraka. 'Karana sagala bakat sato
leuweung reudjeung manoek, kitoe deui
sato noe tingkarajap djeung sato laoe-
tan, pada dililindeuk sarta geus dililin-
8 deuk koe bakat manoesa; 'tatapi ari
letah mah taja pisan djalma noe bisa
ngalilindeuk inja; eta teh nja kagore-
ngan noe teu beunang dipĕngkĕk, pi-
noeh koe peurah noe matak maehkeun.
9 'Koe letah oerang teh moedji ka Allah
Rama; kitoe keneh koe letah teh oerang
njapa ka djalma, [g] noe didjadikeunana
10 ditiroekeun kana kanjataän Allah. 'Tina
hidji soengoet bae bidjil poedji reudjeung
sapa. Eh, doeloer-doeloer kaoela! eta
11 teh oelah datang ka kitoe. 'Koemaha
ari moenggoehing soemoer, daekeun
ngaboerijal tjai amis djeung tjai pait
12 tina hidji lijang? 'Koemaha, eh doeloer-
doeloer kaoela! [h] ari tangkal kondang
bisaeun ngabidjilkeun boewah djetoen,
atawa tangkal anggoer ngabidjilkeun
boewah kondang? Kitoe deui ari soe-
moer, mohal bisaeun ngabidjilkeun tjai
pangset reudjeung amis.

*a* Mat. 23 : 8; Loek. 12 : 48. *b* 1 Radj. 8 : 46; Djab. 19 : 13. *c* 1 Kor. 9 : 27. *d* Djab. 32 : 9. *e* Sil. 16 : 27. *f* Mat. 15 : 18. *g* 1 Moesa 1 : 27. *h* Mat. 7 : 16.

13 Saha di maraneh [a] anoe pintĕr sarta
binangkit? Eta teh koedoe nandakeun
panggawena tina lakoe-lampah noe ha-
de, make kasarehananana kapintĕran.
14 'Tatapi saoepama maraneh dina hate
[b] aja dĕngki pait sarta rĕsĕp paseja,
papatjoewan oelah rek ngoentoep djeung
15 ngabohongkeun kana kajaktian. 'Anoe
kitoe mah lain kapintĕran [c] anoe datang
ti loehoer; ĕnjana teh noe ti doenya, noe
16 ti napsoe, noe ti setan. 'Karana di mana
bae aja dĕngki djeung rĕsĕp paseja mah,
[d] nja di dinja teh ĕnggon saroesoet
djeung sagala roepa lampah kagorengan.
17 'Sabalikna, ari kapintĕran noe ti loehoer
mah, eta teh hidji pĕrkara bĕrĕsih, sa-
malahna soeka rapih, amis boedi, sarĕ-
gĕp kana papatah, pinoeh koe kawĕlasan
djeung boeboewahan noe hade, hanteu
ngabinakeun djalma, sarta taja kapoera-

18 poeraänana. 'Sarta ari [e] boewah kabĕ-
nĕran teh disĕbarkeunana koe karapi-
han adjang sakoer anoe njijeun kara-
pihan. *a* Sil. 15 : 2; 16 : 21; 1 Petr. 2 : 12.
*b* Roem 13 : 13; Ep. 4 : 31. *c* 1 Kor. 2 : 6; p. 1 : 5, 17.
*d* 1 Kor. 3 : 3. *e* Jĕs. 32 : 17.

## PASAL 4.

Ari pĕrang djeung paseja di maraneh
ti mana datangna? Pangdatangna
naha lain tina [a] napsoe diri maraneh,
[b] anoe ngamoek dina anggahota mara-
2 neh? 'Maraneh teh mikahajang, tatapi
teu ngabogaän; maraneh teh maehan
djeung ngadĕngkian, tatapi teu beubeu-
nangan; maraneh teh paseja djeung mĕ-
rangan, tatapi teu ngabogaän, [c] sabab
3 maraneh teu nĕnĕda. 'Maraneh teh nja
oge nĕnĕda, tatapi teu nampa, [d] sababna
eta pangnĕnĕda maraneh teh goreng,
noe dikarĕp teh dipake ngadjoedjoer
4 napsoe diri maraneh. 'Eh, [e] djalma ra-
njedan lalaki-awewe! naha teu njaho,
[f] jen sosobatan djeung doenya, nja eta
teh ngamoesoeh ka Allah? Koe sabab
kitoe, saha-saha noe njobat djeung doen-
5 ya, eta teh djadi moesoeh Allah. 'Atawa
koemaha pikir maraneh, Kitab teh tjoe-
mah bae oengĕlna noe kijeu: Ari Roh,
anoe linggih di djĕro oerang, [g] naha eta
6 teh mirĕsĕp kana kadĕngkian? 'Estoena
mah andjeunna teh kalangkoeng pisan
nja maparinna sih-koernija. Koe sabab
kitoe aja oengĕlna kijeu: [h] Allah ngala-
wan ka noe kamagoengan, tatapi ka noe
7 rĕndah mah maparin sih-koernija. 'Ma-
nana [i] sing pada ka Allah masrahkeun
diri; koedoe ngalawan ka Iblis, moen
8 kitoe tangtoe ngĕdjat ti maraneh. 'Koe-
doe [j] pada ngadeuheusan ka Allah, moen
kitoe Allah tangtoe ngadeukeutan ka
maraneh. Eh, djalma noe doraka! [k] sing
ngabĕrĕsihan leungeun; ari maraneh, eh
djalma [l] noe midoewa pikir! sing nga-
9 bĕrĕsihan hate. 'Masing pada boga rara-
saän soekĕr, [m] bari prihatin djeung tjeu-
rik; seuri maneh koedoe ganti koe
nalangsa, kaboengahan maneh ganti
10 koe kabingoengan. 'Masing [n] pada nga-
rĕndahkeun maneh di pajoeneun Pange-
ran, moen kitoe maneh tangtoe koe
Pangeran dika-loehoerkeun. *a* 1 Petr. 2 : 11.
*b* Roem 7 : 23. *c* Mat. 7 : 8. *d* Djab. 66 : 18. *e* Mat.
12 : 39. *f* 1 Joh. 2 : 15. *g* Roem 13 : 13. *h* 1 Petr. 5 : 5.
*i* 1 Petr. 5 : 6, 8, 9. *j* Ibr. 11 : 6. *k* Jĕs. 1 : 16.
*l* p. 1 : 8. *m* Mat. 5 : 4. *n* Mat. 18 : 4; 1 Petr. 5 : 6.

11 Eh, doeloer-doeloer! [a] papatjoewan
oelah silih-oepat djeung batoer. Saha-
saha noe ngoepat ka doeloer, atawa
[b] ngahoekoeman ka doeloerna, eta teh
tĕgĕs ngoepat kana hoekoem, djeung
njalahkeun kana hoekoem. Dĕmi satijap-
tijap maneh njalahkeun kana hoekoem,
djadi tanda maneh teh lain [c] anoe nga-
lampahkeun hoekoem, istoening njijeun
12 maneh poerah ngahoekoem. 'Ari noe
maparin hoekoem teh ngan sahidji; nja
eta noe kawasa njalamĕtkeun sarta nga-
roeksak. Tatapi [d] ari maneh teh saha,
wĕt ngahoekoeman ka batoer?
*a* 1 Petr. 2 : 1. *b* Mat. 7 : 1. *c* p. 1 : 22. *d* Roem 14 : 4.

13 Geura maraneh noe sok ngomong
kijeu: Koela poë ijeu atawa isoekan dek
njaba ka nagara anoe, dek tjitjing di
dinja lilana sataoen, balantik sĕdja njijar
14 kaoentoengan; 'halta maraneh [a] teu nja-
ho noe pikasorangeun poë isoek-isoek
atjan! Karana nahaon hiroep maneh
teh? Kapan mah [b] tjara haseup, katem-
bongna ngan sakeudeung, geus kitoe teh
15 moesna. 'Anggoeranan maraneh koedoe
ngomong kijeu: Lamoen diparĕngkeun
koe [c] Pangeran, sarta aja oemoer, koela
16 sĕdja milampah kitoe atawa kijeu. 'Dĕmi
ajeuna maraneh teh moedji diri dina
djĕro angkoeh maraneh; [d] sagala pamoe-
17 dji noe kitoe teh goreng. 'Koe sabab
eta, [e] saha-saha djalma noe njaho dina
migawe kahadean, dĕmi hanteu prak
ngalampahkeun mah, eta teh matak
dosa. *a* Sil. 27 : 1. *b* Aj. 7 : 7; Djab. 144 : 4.
*c* Lal. 18 : 21; 1 Kor. 4 : 19. *d* 1 Kor. 1 : 31.
*e* Loek. 12 : 47.

## PASAL 5.

Geura ajeuna maraneh, [a] eh noe ba-
leunghar! koedoe pada tjeurik bari
aloek-aloekan koe tina kabalangsakan
anoe pinjorangeun ka diri maraneh.
2 'Kabeungharan maraneh teh geus boe-
roek, sarta papakean maraneh [b] geus
3 dihakan toko. 'Emas-perak maraneh
[c] geus tai-hijangan; ari eta tai-hijangna
teh bakal djadi saksi ka maraneh, sarta
bakal ngalĕboer kana daging maraneh,
sapĕrti seuneu. Maraneh teh geus pada
ngoempoelkeun doenya-brana dina dja-
4 man ahir. 'Masing njaho, ari koelian
djalma boeboeroeh, noe geus miboewa-
tan kĕbon maraneh, [d] anoe diĕrol koe

maraneh teh, wani tjoemĕloek; djeung
sasambatna djalma noe diboewat geus
5 nĕpi kana tjĕpil Pangeran Sĕbaot. 'Ma-
raneh [e] hiroep di boemi teh ngeunah-
ngeunah djeung ngadjoedjoer napsoe
bae; geus njoewoek hate maraneh tjara
6 keur poĕan meuntjit. 'Maraneh geus
ngahoekoem sarta maehan ka djalma
noe bĕnĕr; ari eta teu ngalawan ka ma-
raneh teh. *a* Sil. 11 : 28; Am. 6 : 1; Loek. 6 : 24.
*b* Aj. 13 : 28. *c* Roem 2 : 5. *d* 5 Moesa 24 : 14, 15;
Mal. 3 : 5. *e* Aj. 21 : 13; Loek. 16 : 19.

7 Koe sabab kitoe, eh doeloer-doeloer!
[a] masing pada sabar bae, nĕpi ka soem-
ping Goesti. Geuning, ari ahli tani
noenggoe-noenggoe hasil boemi noe leu-
wih moelja, disabaran bae, nĕpi ka wak-
toe eta teh geus meunang [b] hoedjan noe
ti heula djeung hoedjan noe pandeuri.
8 'Nja kitoe deui maraneh teh moedoe
masing sabar; koewatkeun hate mara-
neh; karana pisoempingeun Goesti teh
9 geus deukeut. 'Eh, doeloer-doeloer! po-
ma oelah dek roemahoeh ka batoer,
soepaja maraneh oelah dihoekoeman.
Masing njaho, Hakim teh geus ngadĕg
10 [c] di hareupeun panto. 'Eh, doeloer-doeloer
kaoela! maraneh njandang lara djeung
lampah sabar, koedoe noelad para nabi
noe ngawoeroek koe padjĕnĕngan Pa-
11 ngeran teja. 'Masing ingĕt, ari noe sabar
[d] koe oerang dipoedji salamĕt. Maraneh
geus pada ngadenge tjarita [e] kasabaran
Ajoeb, sarta geus nendjo [f] panoengtoe-
nganana ti Pangeran, jen Pangeran teh
kalangkoeng-langkoeng nja moerah sarta
miwĕlas. *a* 1 Tes. 5 : 14. *b* 5 Moesa 11 : 14.
*c* Mat. 24 : 33. *d* p. 1 : 12. *e* Aj. 1 : 22. *f* Aj. 42 : 10.

12 Poma-poma pisan, eh doeloer-doeloer
kaoela! [a] oelah dek saroempah; oelah
soempah njĕboet sawarga, atawa njĕ-
boet boemi, atawa soempah salijan ti
dinja; [b] ari maraneh ngomong ĕnja ma-
sing ĕnja, ari hanteu mah masing han-
teu; soepaja maraneh oelah meunang
hoekoeman. *a* Mat. 5 : 34. *b* 2 Kor. 1 : 17.

13 Tijap-tijap di maraneh aja noe njan-
dang lara, [a] koedoe nĕnĕda; moen aja
noe sĕnang hate, [b] koedoe moedji koe
14 djaboer. 'Tijap-tijap di maraneh aja noe
gĕring, koedoe ngala para kokolot gare-
dja, soepaja koe eta dipangnĕdakeun,
[c] bari dioelasan minjak koe padjĕnĕngan
15 Goesti. 'Ari panĕda [d] noe kalawan ka-
pĕrtjajaän tanwande ngawaloejakeun ka
noe gĕring teh, tangtoe koe Goesti di-
hoedangkeun; sarta oepama geus milam-
16 pah dosa, [e] tangtoe dihampoera. 'Koedoe
silih-akoe kaloeloepoetan djeung batoer,
sarta koedoe silih-tĕdakeun, soepaja
maraneh pada djadi walagri. Ari [f] pa-
nĕda djalma bĕnĕr, noe saestoe-estoena,
17 gĕde kawasana. 'Ari Elias teja [g] sasama
manoesa sapĕrti oerang; dĕmi andjeunna
teh nĕnĕda, panĕdana moegi oelah hoe-
djan; [h] geus kitoe hanteu aja hoedjan
ka boemi tiloe taoen gĕnĕp boelan lila-
18 na. 'Tidinja [i] nĕnĕda deui; seug langit
teh noeroenkeun hoedjan, sarta boemi
ngabidjilkeun hasil-hasilna. *a* Djab. 50 : 15.
*b* Kol. 3 : 16. *c* Mark. 6 : 13. *d* p. 1 : 6. *e* Mat. 9 : 2.
*f* Djab. 145 : 18, 19; Sil. 15 : 29. *g* Lal. 14 : 15.
*h* 1 Radj. 17 : 1; Loek. 4 : 25. *i* 1 Radj. 18 : 42.

19 Eh, doeloer-doeloer kaoela! [a] oepama
di maraneh aja noe sasab tina kajaktian
teh, geus kitoe aja djalma noe nobat-
20 keun ka dinja, 'eta teh koedoe nganja-
hokeun, ari saha-saha [b] noe nobatkeun
hidji djalma doraka, balik tina djalanna
noe sasab, satĕgĕsna njalamĕtkeun hidji
njawa, [c] didjaoehkeun tina maot, sarta
[d] ngalipoetan kana dosa loba pisan.
*a* Mat. 18 : 15; Gal. 6 : 1. *b* Djab. 51 : 15. *c* Loek.
15 : 24. *d* Sil. 10 : 12; 1 Petr. 4 : 8.

---

# SĔRAT KAHIDJI TI RASOEL PETROES.

## PASAL 1.

Sĕrat kaoela Petroes, rasoel Jesoes
Kristoes, doematĕng noe ngaloembara,
[a] keur pabalĕntjar aja di tanah Pontoes,
Galata, Kapadoki, Asia djeung Bitini,
2 'anoe [b] pada kapilih noeroetkeun kawas-

paosan Allah Rama, lantaran [c] disoetji-
keun koe Roh, soepaja pada anoet sarta
djeung [d] dikepretan koe gĕtih Jesoes
Kristoes: [e] moegi-moegi maraneh pada
diwoewoehan sih-koernija reudjeung ka-
sĕnangan!

*a* Jak. 1 : 1. *b* Roem 8 : 28, 29. *c* Roem 15 : 16. *d* Ibr. 12 : 24. *e* 2 Petr. 1 : 2.

3 Sagala poedji [a] ka Allah, Rama Goesti
oerang Jesoes Kristoes, noe [b] bawaning
agoeng kawĕlasanana geus ngowokeun
deui ka oerang [c] baris pangarĕp-ngarĕp
hiroep, [d] koe lantaran tanghina Jesoes
4 Kristoes ti noe maraot; 'baris [e] warisan
noe teu keuna roeksak, djeung teu
keuna tjatjad, sarta teu keuna aloem,
noe geus ditjadangkeun di djĕro sawarga
5 pikeun maraneh, 'anoe pada diraksa koe
kawasaning Allah lantaran kapĕrtjajaän,
baris kasalamĕtan, anoe geus sadija pi-
keun diboektikeun dina ahir djaman.
6 'Eta teh koe maraneh dipake kaboenga-
han; dĕmi ajeuna ijeu, [f] saoepama koedoe
mah, maraneh teh njandang nalangsa
[g] mangsa sakeudeung koe [h] gogoda roe-
7 pa-roepa; 'sangkan [i] katjobana kapĕr-
tjajaän maraneh, anoe leuwih moeljana
ti batan ĕmas, anoe keuna roeksak sarta
ditjoba koe seuneu, kapanggih matak
ngadjadikeun poedji, djeung hormat,
sarta kamoeljaän, [j] dina waktoe diëbreh-
8 keun Jesoes Kristoes; 'anoe [k] tatjan ka-
tendjo koe maraneh, sangkilang kitoe ge
njaäh; nadjan andjeunna koe maraneh
ajeuna teu katendjo, maraneh teh pĕr-
tjaja bae, sarta koe maraneh dipika-
soeka kalawan kaboengahan noe geus
taja omongkeuneunana sarta leuwih
9 moelja; 'djeung nampa panoengtoengan
kapĕrtjajaän maraneh, tĕgĕsna kasala-
10 mĕtan njawa. 'Moenggoehing eta kasa-
lamĕtan teh, [l] para nabi anoe ngawĕ-
djangkeun hal sih-koernija noe keur
maraneh teja, baheula pada ngoelik
11 sarta nitik-nitik; 'ari noe dititik-titik,
[m] djaman mana atawa noe koemaha
teja noe ditoedjoel koe Roh Kristoes,
anoe aja di djĕro dirina, keur mangsa ti
heula ngandikakeun [n] kasangsaraän,
anoe bakal kasorang koe Kristoes, sarta
djeung kamoeljaän sanggeusna sang-
12 sara. 'Dĕmi [o] eta teh pada diëbrehan,
jen lain keur dirina pribadi, estoena mah
keur oerang teja nja ngoeroeskeunana
barang, anoe geus dioewarkeun ajeuna ka
maraneh koe sakabeh, anoe ngawarta-
keun Indjil ka maraneh koe lantaran
Roh Soetji, [p] noe geus dipiwarang ti
sawarga; [q] ari para malaikat pada mĕ-
lĕng, hajangeun oeninga kana eta barang.

*a* 2 Kor. 1 : 3; Ep. 1 : 3. *b* Tit. 3 : 5. *c* Tit. 1 : 2. *d* 1 Kor. 15 : 20. *e* Kol. 1 : 12; 2 Tim. 4 : 8. *f* p. 3 : 17. *g* p. 5 : 10. *h* Jak. 1 : 2. *i* Sil. 17 : 3; Jak. 1 : 3. *j* p. 4 : 13. *k* Joh. 20 : 29. *l* Mat. 13 : 17. *m* Dan. 9 : 24; 10 : 12; 12 : 8. *n* Loek. 24 : 26. *o* Lal. 2 : 30, 31. *p* Lal. 2 : 4. *q* Ep. 3 : 10.

13 Koe sabab eta, [a] geura disaboek tjang-
keng pikir maraneh; [b] masing pada
tjĕtjĕgah, sarta sing antek nja ngarĕp-
ngarĕp kana sih-koernija, noe dipasih-
keun ka maraneh dina waktoe diëbreh-
14 keun Jesoes Kristoes.'Sing tjara baroedak
noe toemoeroet, oelah dek saroewa
djeung napsoe baheula, [c] waktoe mara-
15 neh taja kanjaho teja; 'bĕnĕrna mah,
sapĕrti [d] noe geus njaoer ka maraneh
teh soetji, nja kitoe deui maraneh koe-
doe sing pada soetji dina salakoe-lam-
16 pah maraneh; 'sabab dina Kitab geus
dioengĕlkeun kijeu: [e] Maraneh sing pada
17 soetji; karana kami teh soetji. 'Sarta
lamoen maraneh [f] njambat Rama ka
[g] noe ngahoekoeman teu pilih-kasih,
noeroetkeun sakoemaha pagawean oeng-
gal-oenggal djalma teja, [h] koedoe djeung
sijeun nja loemampah teh sapandjangna
18 maraneh ngoembara; 'sapedah geus pa-
da njaho, maraneh pangditĕboes datang
ka lesotna [i] tina lampah borak-borak
toetoeroenan ti karoehoen teja, [j] lain
koe barang noe keuna roeksak, sapĕrti
19 ĕmas-perak; 'estoena mah [k] koe gĕtih
Kristoes, noe gĕde pangadjina, reh an-
djeunna teh domba noe taja tjatjadna
20 sarta taja koetjiwana. 'Ari andjeunna
teh [l] geus dipioeninga ti memeh diadĕg-
keun doenya; tatapi diëbrehkeunana di-
na ahirna djaman ijeu tina sabab ma-
21 raneh, 'anoe pada pĕrtjaja ka Allah [m]
koe lantaran Kristoes, anoe geus ditang-
hikeun koe Allah ti noe maraot, sarta
dipaparin kamoeljaän, anoe matak ajeuna
kapĕrtjajaän sarta pangarĕp-ngarĕp ma-
22 raneh teh nja ka Allah. 'Tina [n] geus
ngabĕrĕsihan njawa maraneh djalan noe-
roet kana kajaktian, koe pitoeloeng Roh,
baris ngadjadikeun kanjaähan ka doe-
loer, [o] anoe teu kalawan poera-poera,
noe matak maraneh [p] koedoe sing an-
tek nja silih-pikanjaäh djeung hate noe
23 bĕrĕsih, 'pedah maraneh [q] diowokeun

deui teh lain tina binih noe keuna roek-
sak, estoena mah tina binih noe teu
keuna roeksak, nja koe lantaran pa-
ngandika Allah, noe hiroep sarta tĕtĕp
24 salalanggĕngna. 'Karana [r] saniskara da-
ging teh sapĕrti djoekoet, djeung saka-
beh kamoeljaänana sapĕrti kĕmbang
djoekoet. Djoekoet teh perang, ari kĕm-
25 bangna moerag; 'tatapi ari pangandika
Pangeran mah tĕtĕp salalanggĕngna.
[s] Nja eta teh pangandika noe geus di-
oewarkeun ka maraneh. *a* Loek. 12:35;
Ep. 6:14. *b* p. 5:8. *c* p. 4:3. *d* p. 5:10. *e* 3 Moesa
19:2. *f* Gal. 4:6. *g* Roem 2:6—11. *h* Pil. 2:12.
*i* Ep. 4:17. *j* 1 Kor. 6:20. *k* Lal. 20:28; Ibr.
9:12. *l* Wahj. 13:8. *m* Ibr. 7:25. *n* Jak. 4:8.
*o* 1 Joh. 3:18. *p* 1 Tim. 1:5. *q* Joh. 3:3; Jak.
1:18. *r* Jĕs. 40:6—8. *s* Roem 10:8.

## PASAL 2.

Koe sabab eta, [a] geura pada mitjeun
sagala kagorengan, kitoe deui sagala
palatjidra, djeung poera-poera, sarta
dĕngki, reudjeung sagala oepat-oepatan;
2 'sarta tjara boedak [b] anoe anjar di-
djoeroekeun, masing pada hajang ka tji-
soesoe pangandika noe toelen, [c] soepaja
maraneh ngagĕdean koe lantaran eta;
3 'kitoe soteh lamoen maraneh [d] geus
4 ngarasa, jen Goesti teh moerah. 'Masing
pada ngadeuheusan ka andjeunna, [e] nja
batoe anoe hiroep, noe geus dipitjeun
koe djalma, tatapi moenggoeh koe Al-
5 lah mah kapilih sarta kaädjen; 'sarta
diri maraneh ge, rehna pada batoe hi-
roep, sing daek didamĕl [f] imah rohani,
djĕmoehan panghoeloe soetji, [g] baris nga-
hatoerkeun koerban rohani, anoe pika-
manaheun koe Allah, lantaran Jesoes
6 Kristoes. 'Kitoe noe matak dina Kitab
aja oengĕlan kijeu: [h] Masing nganjaho-
keun, di Sion kami neundeun hidji ba-
toe djoeroe, noe kapilih nja kaädjen;
djeung tijap-tijap djalma noe pĕrtjaja
7 ka eta, hamo meunang wiwirang. 'Ari
koe maraneh noe pĕrtjaja eta batoe teh
kaädjen; tatapi moenggoeh ka noe man-
tangoel mah, [i] batoe noe geus dipitjeun
koe noe njarijeun imah teh, nja eta
pisan noe geus didjadikeun pamageuh
djoeroe, sarta batoe tatadjongan, djeung
8 batoe karang noe matak tideuha. 'Ari
eta teh titadjong ka dinja, pedah man-
tangoel ka pangandika, sarta geus di-
9 pastikeun kana kitoe. 'Tatapi ari ma-
raneh teh [j] bangsa kapilih, djĕmoehan
panghoeloe bangsa radja, nja bangsa
soetji, oemat kagoengan, [k] soepaja ma-
raneh pada ngoewarkeun kasaeanana
noe geus njaoer diri maraneh [l] ti noe
poëk kana tjaängna noe leuwih aheng.
10 'Ari maraneh teh [m] tadina lain oemat,
dĕmi ajeuna mah geus djadi oemat Allah;
tadina teu diwĕlasan, dĕmi ajeuna mah
geus pada meunang kawĕlasan.
*a* Ep. 4:22, 31; Jak. 1:21. *b* p. 1:23. *c* 2 Petr.
3:18. *d* Djab. 34:9. *e* Ep. 2:20. *f* Ep. 2:21, 22;
Ibr. 3:6. *g* Roem 12:1. *h* Jĕs. 28:16. *i* Djab.
118:22; Lal. 4:11; Roem 9:33. *j* 2 Moesa 19:5, 6;
Wahj. 1:6. *k* Jĕs. 43:21. *l* Lal. 26:18. *m* Hos.
2:22; Roem 9:25.

11 Eh kaäsih! kaoela mepelingan ka ma-
raneh, [a] anoe pada njemah sarta ngoem-
bara: koedoe sing njarĕgah sagala [b] nap-
soe daging, noe mĕrangan kana njawa;
12 'djeung [c] koedoe masing bĕnĕr lakoe-
lampah maraneh aja di oerang kapir,
soepaja noe ngagorengkeun maraneh
tjara ka bangsat, dimana geus katendjo
panggawe maraneh noe hade, pada nga-
moeljakeun ka Allah dina poëan di-
soempingan. *a* p. 1:1. *b* 2 Petr. 2:10, 18.
*c* Mat. 5:16; Pil. 2:15; p. 3:16.

13 Pedah kitoe [a] koedoe pada ngesto
ka sakoer kapangkatan djalma, tina sa-
bab Goesti; nja ka radja, reh noe pang-
14 kawasana; 'boh ka para goepĕrnoer,
rehna piwarangan radja, baris njiksa
ka bangsat, sarta baris moedji ka noe
15 lampah hade. 'Karana nja kitoe kĕr-
saning Allah, [b] maraneh tina lantaran
milampah hade koedoe meungpeukan
soengoet kana kabodoan djalma pa-
16 loeng; 'koemaha noe mĕrdika, [c] tapina
kamĕrdikaän teh oelah dipake mindi-
ngan kagorengan; nja koemaha noe djadi
17 kawoelaning Allah. 'Moedoe ngadjenan
[d] ka oenggal djalma, sarta [e] njaäh ka
doeloer-doeloer; [f] moedoe sijeun koe Al-
lah, sarta hormat ka radja.
*a* Roem 13:1; Tit. 3:1. *b* Tit. 2:7, 8. *c* Roem
6:18; 1 Kor. 8:9. *d* Roem 13:7. *e* Roem 12:10.
*f* Sil. 24:21.

18 Eh, [a] sakoer noe djadi boedjang! sing
pada ngesto ka djoeragan maraneh sarta
gĕde kasijeun; oelah ka noe bageur
djeung amis boedi bae, nadjan ka noe
19 bĕngis oge kitoe keneh. 'Karana [b] matak
dikoernija, lamoen djalma tina sabab
boedi-rasa di pajoeneun Allah, nahan-
keun kasoesah, ari sangsara teu karana

20 salah. 'Karana nahaon pipoedjieunana,
ari maraneh dipeupeuh tina sabab mi-
gawe dosa, toeloej sabar? [c] Sabalikna,
ari maraneh sangsara tina sabab mi-
lampah hade mah, toeloej sabar, nja
21 eta matak dikoernija koe Allah. 'Karana
maraneh pangdisaoer teh nja baris mi-
lampah kitoe. Sabab Kristoes ge geus
njandang sangsara [d] keur pimangpa-
ateun oerang, sarta [e] geus nilarkeun toe-
ladan ka oerang, soepaja maraneh noe-
22 roetkeun tapak dampalna. 'Andjeunna
teh [f] teu pisan milampah dosa, sarta
dina lambena taja pisan kapanggih tji-
23 dra; 'mangsa andjeunna ditjarekan, [g] teu
kĕrsaeun njeuseul deui; mangsana di-
sangsara, taja manahna rek malĕs, di-
sanggakeun bae ka noe ngahoekoeman
24 sarta kaădilanana. 'Andjeunna teh [h] sa-
lirana geus nanggoeng dosa oerang aja
dina kai-dipalang, [i] soepaja oerang paeh
tina dosa, hiroep kana kabĕnĕran; sarta
[j] koe raraheut andjeunna maraneh teh
25 geus ditjageurkeun. 'Karana maraneh
tadina [k] sapĕrti domba sarasab; dĕmi
ajeuna mah maraneh geus pada diba-
likkeun ka [l] Pangangon sarta Pangoe-
roes njawa maraneh. *a* Ep. 6 : 5. *b* Mat. 5 : 10.
*c* p. 3 : 17; 4 : 16. *d* p. 3 : 18. *e* Joh. 13 : 15;
1 Joh. 2 : 6. *f* Jĕs. 53 : 9; Joh. 8 : 46; 2 Kor. 5 : 21;
1 Joh. 3 : 5. *g* Joh. 8 : 48—50. *h* Kol. 1 : 22. *i* Roem
6 : 11. *j* Jĕs. 53 : 5. *k* Jĕs. 53 : 6. *l* Jĕh. 34 : 12;
Joh. 10 : 11.

## PASAL 3.

Kitoe deui maraneh, eh [a] sakoer awe-
we! sing pada ngesto ka salaki ma-
raneh; [b] soepaja, lamoen aja noe teu
noeroet ka pangandika, eta noe kitoe
teh dibeunangkeun koe lantaran lakoe-
lampah pamadjikanana, teu kalawan
2 omongan, 'arina geus nendjo ka lakoe-
lampah maraneh noe bĕrĕsih sarta djeung
3 kasijeun. 'Ari pamidangan maraneh teh
[c] oelah koe barang noe di loewar, sa-
pĕrti ngoentoen boeoek, nĕrapkeun ĕmas
4 atawa papakean; 'nja pamidangan teh
moedoe djalma boeni [d] dina ati, nja-
tana boedi sareh sarta antĕng, noe teu
keuna roeksak, sarta moelja moenggoeh
5 di pajoeneun Allah. 'Karana para istri
saroetji noe baheula, anoe ngarĕp-nga-
rĕp ka Allah teja, midangna teh nja
kitoe pisan, sarta pada ngesto ka tja-
6 rogena; 'sapĕrti Sarah teja ngesto ka
Ibrahim, sarta [e] njĕbatna goesti; ari
maraneh teh geus ngadjadi poetra eta,
kitoe soteh lamoen milampah hade,
djeung hanteu gimir koe sakoer panjing-
sijeunan. *a* Ep. 5 : 22. *b* Tit. 2 : 5. *c* 1 Tim. 2 : 9.
*d* Ep. 3 : 16. *e* 1 Moesa 18 : 12.
7 Kitoe deui maraneh, eh [a] sakoer la-
laki! tjitjing djeung pamadjikan koedoe
make kira-kira; ka awewe, [b] rehna wa-
dah noe leuwih pĕre, koedoe ngadjenan,
pedah samilik reudjeung maraneh kana
sih-koernija kahiroepan; nja [c] soepaja
pangnĕnĕda maraneh teh oelah kapĕgat.
*a* Kol. 3 : 19. *b* 1 Tim. 2 : 13. *c* 1 Tim. 2 : 8.
8 Anggeusna mah, nja kabeh [a] sing pada
samijoek, sing pada karoenja, njaăh ka
9 doeloer, wĕlasan, sarta saneh. 'Goreng
[b] oelah dibalĕs koe goreng, kitoe deui
njarekan koe njarekan; sabalikna mah
[c] koedoe ngabĕrkahan, sapedah geus pa-
da njaho, maraneh pangdisaoer teh [d]
10 soepaja ngamilik bĕrkah. 'Karana [e] saha-
saha djalma soeka hiroep, djeung ha-
jang nendjo poë noe harade, koedoe
mĕngkĕk letah, oelah sina ngomong go-
reng; kitoe deui biwir, oelah sina ngo-
11 mong tjidra. 'Koedoe njingkir tina ka-
gorengan, sarta milampah kahadean;
koedoe njijar karoentoetan, sarta ngo-
12 brek-ngobrek. 'Karana sotja Pangeran
ningalikeun ka noe balĕnĕr, sarta tjĕ-
pilna ngadangoekeun ka panĕdana; ta-
tapi pameunteu Pangeran bĕndoe ka
13 sakoer noe migawe goreng. 'Sarta saha
noe rek bisa njijeun goreng ka maraneh,
ari maraneh [f] noeroet kana kahadean?
14 'Sanadjan maraneh sangsara oge [g] tina
hal kabĕnĕran teja, maraneh teh nja
salamĕt bae! [h] Poma oelah rek sijeun
koe eta djeung kasijeun naon bae, sarta
15 oelah rek njĕblak; 'anggoer koedoe pada
njoetjikeun Goesti Allah dina hate ma-
raneh; sarta salawasna koedoe pada
sadija [i] pikeun ngadjawab ka oenggal-
oenggal djalma, noe menta katĕrangan
ka maraneh tina [j] hal pangarĕp-ngarĕp
noe aja di maraneh; ngadjawab teh koe-
doe djeung sareh ati sarta djeung sijeun.
16 'Sarta sing boga [k] boedi-rasa noe hade;
soepaja, dimana aja noe ngoepat ka
maraneh, njaroewakeun djeung bang-
sat, sing djadi eraeun sakoer noe nga-
gorengkeun lakoe-lampah maraneh noe
17 hade, anoe di djĕro Kristoes. 'Karana

[l] oepama koe Allah dikĕrsakeun ma-
raneh sangsara, taloenganan sangsara
tina sabab milampah bĕnĕr, ti batan
18 sabab milampah goreng mah. 'Sabab
[m] Kristoes oge geus njandang sangsara
sakali tina sabab dosa djalma; [n] andjeun-
na noe bĕnĕr teh nalangan noe daroraka,
pambrihna soepaja ijasaeun ngadeuheus-
keun oerang ka Allah; geus dipaehan
[o] moenggoehing daging, tatapi dihiroe-
19 pan moenggoehing Roh. 'Dina sadjĕro
eta andjeunna geus angkat, [p] ngawar-
taän sakoer soekma noe aja di pang-
20 berokan, 'anoe [q] pada baha baheula,
mangsana kasabaran Allah ngantos-
ngantos, keur djaman Enoh, basana nga-
damĕl kapal teja, noe dieusian koe djal-
ma saeutik, tĕgĕsna dalapan ese, pada
salamĕt dina djĕro eta koe lantaran tjai.
21 'Ari tatandinganana eta tjai teh anoe
njalamĕtkeun ka oerang dina mangsa
ajeuna, [r] hartina pangbanjoe teja, lain
pisan paragi ngalaän kokotoran awak,
estoena mah panĕda boedi-rasa hade
ka Allah, koe lantaran tanghina Jesoes
22 Kristoes,'anoe [s] linggih tĕngĕneun Allah,
geus moenggah ka sawarga; ari para
malaikat, djeung noe pada moerba, sarta
noe pada kawasa, kabeh taloek ka sa-
lira andjeunna. *a* Pil. 3:16; Kol. 3:12.
*b* Roem 12:17; 1 Tes. 5:15. *c* Mat. 5:44. *d* Ep.
1:3. *e* Djab. 34:13—17. *f* 3 Joh. 11. *g* Mat. 5:10.
*h* Jĕs. 8:12, 13. *i* Kol. 4:6. *j* p. 1:3. *k* 2 Kor.
1:12; p. 2:12. *l* p. 1:6. *m* Roem 5:6—8; 6:10.
*n* Jĕs. 53:11. *o* Roem 1:3, 4. *p* Ep. 4:9; p. 4:6.
*q* 1 Moesa 6:3; 2 Petr. 2:5. *r* Roem 6:4; Ep. 5:26;
Ibr. 10:22. *s* Ep. 1:20.

## PASAL 4.

Dĕmi [a] koe sabab Kristoes geus njan-
dang sangsara dina daging keur mang-
paät oerang teja, noe matak maraneh
ge koedoe njikĕpan diri koe pamikir
kitoe keneh; karana [b] tijap-tijap noe
sangsara dina daging, eta teh eureun
2 tina dosa; 'soepaja ka-hareupna, saka-
rina oemoer dina djĕro daging, [c] hiroep
teh oelah noeroet deui kana napsoe
djalma, nja noeroet teh kana sakĕrsa-
3 ning Allah. 'Karana [d] geus tjoekoep
oerang teh dina mangsa oemoer ka toe-
kang ngalampahkeun karĕp oerang ka-
pir, nja lalampahan teh latjoer, ngoem-
bar napsoe, mabokan, balaketjrakan,
inoem-inoeman, djeung mibrahala nista
4 pisan. 'Anoe matak [e] eta hareraneun
sarta ngagogoreng ka maraneh, pedah
ajeuna maraneh hanteu miloe kana bo-
5 jorna kalatjoeran kitoe. 'Tatapi eta teh
[f] mĕngkena koedoe njanggakeun katĕ-
rangan ka noe geus sajagi, bakal nga-
hoekoeman ka noe hariroep sarta ka
6 noe paraeh. 'Karana kitoe maksoedna
Indjil teh [g] noe matak diwartakeun ka
noe paraeh teja, soepaja eta dihoekoe-
man kana dagingna koemaha bijasa ma-
noesa, dĕmi moenggoeh roh mah hiroep
ka Allah. *a* p. 2:21, 24; 3:18. *b* Ibr. 12:10.
*c* 2 Kor. 5:15; Gal. 2:20. *d* Ep. 4:17. *e* Joh.
15:18, 19. *f* 2 Tim. 4:1. *g* p. 3:19.

7 Ari [a] kana panoengtoengan saniskara
barang ajeuna geus deukeut. Manana [b]
sing pada tjĕgahan, sarta njaring keur
8 baris nĕnĕda. 'Poendjoelna mah [c] sing
antek nja silih-pikanjaäh djeung batoer;
karana [d] ari kanjaähan teh ngalipoetan
9 kana dosa loba pisan. 'Masing pada
soeka [e] silih-andjrĕkkeun djeung batoer,
10 oelah djeung koekoeloetoes. 'Oenggal-
oenggal djalma, [f] koemaha bae pasihan
anoe geus katampa, koedoe dipake silih-
kawoelaän djeung batoer, tandana hade
nja njĕkĕl kana warna-warna sih-koer-
11 nija Allah. 'Lamoen aja noe mitoetoer,
eta mitoetoer teh koedoe narimakeun
jen pangandika Allah; moen aja noe
boga tjangkingan, eta ditjangking teh
koedoe narimakeun jen koe kakoewatan
pasihan Allah; [g] soepaja Allah dina sa-
niskara dimoeljakeun koe lantaran Je-
soes Kristoes, noe kagoengan kamoeljaän
sarta kawasa langgĕng salalawasna.
Amin. *a* 1 Joh. 2:18. *b* Loek. 21:34, 36.
*c* p. 1:22. *d* Sil. 10:12. *e* Ibr. 13:2. *f* Roem
12:6—8. *g* Kol. 3:17.

12 Eh kaäsih! [a] poma oelah hareran tina
kabangĕtan panganijaja noe aja di ma-
raneh, maroekankeun kadatangan noe
teu loembrah; maraneh kataradjang ki-
13 toe teh minangka tjotjoba. 'Anggoer
koedoe boengah [b] sakoemaha doeoeman
maraneh kana kasangsaraän Kristoes;
soepaja mĕngke, dimana diëbrehkeun
kamoeljaänana, maraneh kitoe deui boe-
14 ngah sarta garĕrah. 'Ari [c] maraneh di-
hinakeun koe tina djĕnĕngan Kristoes,
maraneh teh salamĕt; sababna maraneh
dilinggihan koe Roh kamoeljaän, nja Roh
Allah. Ari moenggoeh koe itoe andjeunna

digogoreng, tatapi moenggoeh koe ma-
15 raneh mah dimoeljakeun. 'Ngan ti
pĕlĕbah maraneh [d] oelah aja noe sang-
sara tina sabab maehan, atawa maling,
atawa ngabangsat, atawa tina pipiloe-
16 eun ka pagawean noe lijan. 'Sabalikna,
ari noe sangsara tina [e] kakristĕnanana
mah, [f] eta oelah rek era; anggoer nga-
moeljakeun ka Allah dina hal kitoe teh.
17 'Karana geus mangsana, [g] jen hoekoeman
teh ngamimitianana prak tina gĕdong
Allah; sarta lamoen ka oerang heula,
pitoengtoengeunana djalma [h] noe man-
tangoel kana Indjil Allah mah pikoe-
18 mahaeun? 'Sarta [i] lamoen djalma noe
bĕnĕr teh seuseut salamĕt, anoe doraka
sarta noe njijeun dosa mah ka mana
19 pimoroĕunana? 'Manana sakoer noe sang-
sara [j] koe kĕrsa Allah, koedoe sing pada
masrahkeun njawa ka andjeunna, da an-
djeunna noe ngadamĕl sadjagat sarta
kalangkoeng toehoe; djeung moedoe di-
barĕngan koe milampah kahadean.

*a* Jĕs. 48 : 10; p. 1 : 6, 7. *b* Roem 8 : 17. *c* Mat. 5 : 10, 11; p. 3 : 14. *d* p. 2 : 20. *e* Lal. 11 : 26. *f* 2 Tim. 1 : 8, 12. *g* Jĕr. 25 : 29; Jĕh. 9 : 6. *h* 2 Tes. 1 : 8. *i* Sil. 11 : 31; Loek. 23 : 31. *j* p. 3 : 17.

## PASAL 5.

Ari para kokolot anoe aja di maraneh,
dipepelingan koe kaoela [a] sasama ko-
kolot, sarta saksi kana kasangsaraän
Kristoes, kitoe deui miloe ngabogaän
kamoeljaän anoe bakal diĕbrehkeun teja:
2 'moedoe [b] ngarangon goendoekan ka-
goengan Allah anoe ditjangking koe ma-
raneh, sarta sing pada ngoeroes ka dinja;
oelah boga rasa dipaksa, moedoe djeung
karĕp sorangan; [c] oelah ngarah kaoen-
toengan nista, nja moedoe djeung ka-
3 soekaän hate. 'Oelah [d] tjara noe ngeu-
nakeun wisesa ka garedja noe dimilik-
keun; anggoer [e] sing pada djadi toeladan
4 toeroetaneun goendoekan teja. 'Sarta [f]
samangsa diĕbrehkeun Kapala panga-
ngon teh, tangtoe maraneh nampa [g]
makoeta kamoeljaän noe teu keuna
5 aloem teja. 'Kitoe deui maraneh, eh
sakoer noe ngarora! koedoe pada ngesto
ka noe karolot; djeung maraneh saka-
beh [h] sing silih-estoan djeung batoer.
Masing pada makeanan maneh koe ka-
rĕndahan; karana [i] Allah ngalawan ka
noe kamagoengan, tatapi ka noe rĕndah
6 mah maparin sih-koernija. 'Noe matak
maraneh [j] koedoe sing ngarĕndahkeun
diri ka handapeun panangan Allah noe
kawasa, soepaja maraneh koe andjeunna
7 dika-loehoerkeun dina mangsana. 'Saka-
beh [k] kasoesahan maraneh sanggakeun
ka andjeunna, sabab nja andjeunna noe
8 ngoeroes ka maraneh.'Masing [l] tjĕtjĕgah,
sarta masing njaring; karana [m] noe nga-
moesoeh ka maraneh teh, nja Iblis teja,
[n] oedar-idĕr tjara singa hoewang-haoeng,
9 njijar anoe beunang dihakan. 'Eta teh [o]
koedoe lawan, sarta reugreug kapĕrtjaja-
an, sapedah maraneh pada njaho, jen doe-
loer-doeloer maraneh anoe aja di doenya
pada kataradjang sangsara tjara noe
10 kitoe keneh. 'Ari Allah noe kagoengan
sagala sih-koernija, [p] noe geus njaoer
diri oerang koe lantaran Kristoes Je-
soes, baris kana kamoeljaän andjeunna
noe langgĕng, sanggeus oerang sangsara
[q] mangsa sakeudeung, eta pisan noe
bakal njampoernakeun, nĕtĕpkeun, ngoe-
watkeun djeung mageuhkeun ka mara-
11 neh. 'Nja andjeunna [r] noe koedoe di-
baktian kamoeljaän djeung kawasa
langgĕng salalawasna. Amin.

*a* 2 Joh. 1. *b* Lal. 20 : 28. *c* Tit. 1 : 7. *d* Jĕh. 34 : 4. *e* 1 Tim. 4 : 12. *f* Jĕs. 40 : 11; Ibr. 13 : 20. *g* 1 Kor. 9 : 25; p. 1 : 4. *h* Roem 12 : 10; Ep. 5 : 21. *i* Sil. 3 : 34; Jak. 4 : 6. *j* Jak. 4 : 7, 10. *k* Djab. 55 : 23; Mat. 6 : 25; Pil. 4 : 6. *l* p. 4 : 7. *m* Loek. 22 : 31. *n* Aj. 1 : 7. *o* Jak. 4 : 7. *p* 1 Tes. 2 : 12. *q* p. 1 : 6. *r* 2 Petr. 3 : 18.

12 Kaoela njoeratan ka maraneh pon-
dokna bae, lantaran koe [a] Silwanoes;
eta teh rasa kaoela doeloer noe satoe-
hoe pisan ka maraneh; pasĕdjaän kaoela
mepelingan sarta ngingĕtan ka maraneh,
jen sih-koernija, [b] noe diĕnggonan koe
maraneh teh, nja eta saĕnjana sih-koer-
13 nija Allah. 'Ari garedja sasama kapilih
di nagara Baboel ngirim salam ka ma-
raneh, kitoe deui Markoes, anak kaoela.
14 'Maraneh moedoe silih-bere salam [c] make
tjijoem kanjaähan. [d] Moegi-moegi ma-
raneh pada dipaparin kasĕnangan, sa-
koer [e] noe di djĕro Kristoes Jesoes! Amin.

*a* 1 Tes. 1 : 1. *b* Roem 5 : 2. *c* 1 Kor. 16 : 20. *d* p. 1 : 2. *e* Roem 8 : 1.

# SĔRAT KADOEWA TI RASOEL PETROES.

---

## PASAL 1.

Sĕrat kaoela Simon Petroes, [a] abdi
sarta rasoel Jesoes Kristoes, doema-
tĕng sakoer noe pada kamilikan kapĕr-
tjajaän kaädjen teja, [b] sakoemaha noe
kaoela bae, koe kaädilan Allah sarta
Djoeroe-salamĕt oerang Jesoes Kristoes:
2 'moegi-moegi [c] maraneh pada diwoe-
woehan sih-koernija reudjeung kasĕna-
ngan, [d] lantaran nganjahokeun ka Allah,
sarta ka Goesti oerang Jesoes Kristoes!

*a* Tit. 1 : 1. *b* Roem 1 : 12. *c* 1 Petr. 1 : 2. *d* Joh. 17 : 3.

3 Sapedah kawasaning Allah ka oerang
geus maparinkeun sakoer noe pĕrloe
pikeun hiroep sarta pikeun ibadah, lan-
taran nganjahokeun ka [a] noe geus njaoer
diri oerang koe kamoeljaänana djeung
4 kasaeanana; 'anoe djadi matak oerang
teh geus dipasihan pĕrdjangdjian anoe
leuwih aragoeng sarta djeung dipika-
adjen pisan, soepaja maraneh koe lan-
taran eta teh [b] kadoeoeman bakat Al-
lah, sanggeusna maraneh ngĕdjat [c] tina
pangroeksakan anoe aja di doenya koe
5 hal napsoe: 'tina sabab kitoe ajeuna
maraneh teh [d] koedoe pada sing sarĕgĕp
pisan; kapĕrtjajaän maraneh tambahan
koe kahadean, kahadean koe kanjaho,
6 'kanjaho koe tjĕgahan, tjĕgahan koe
kamantĕpan, kamantĕpan koe ibadah,
7 'ibadah koe kanjaähan ka doeloer, ari
kanjaähan ka doeloer tambahan koe ka-
8 njaähan ka sakabeh djalma. 'Karana
lamoen eta pĕrkara teja aja di maraneh,
sarta tambah-tambah, tangtoe maraneh
teh moal hapa, soemawonna [e] teu boe-
wahan dina hal nganjahokeun ka Goesti
9 oerang Jesoes Kristoes. 'Karana ari
djalma noe soewoeng koe eta pĕrkara
teja, noe kitoe teh [f] lolong boeta-hali-
moenan, [g] geus pohoëun kana hal di-
bĕrĕsihkeun dosa manehanana noe tadi.
10 'Koe sabab eta, eh doeloer-doeloer! koe-
doe pada mingkin tambah sarĕgĕp [h] nja
mageuhkeun hal disaoer sarta hal dipilih
diri maraneh; karana ari milampah ki-
toe mah, maraneh teh salawasna oge
11 hamo titadjong. 'Karana lamoen kitoe
teja, mĕngke maraneh djĕmbar pisan
nja dipaparin mandjing kana karadjaän
noe langgĕng, kagoengan Goesti sarta
Djoeroe-salamĕt oerang Jesoes Kristoes.

*a* 1 Petr. 1 : 15; 2 : 9. *b* Ibr. 12 : 10; 1 Joh. 3 : 9. *c* 1 Joh. 2 : 15—17. *d* Ibr. 4 : 11; 6 : 11. *e* Tit. 3 : 14. *f* 1 Joh. 2 : 9, 11. *g* p. 2 : 20, 21. *h* Ibr. 3 : 14.

12 Koe sabab kitoe, kaoela moal wĕleh
[a] sĕdja ngingĕtan maraneh salawasna
kana hal eta teja, sanadjan geus pada
njaho, sarta pada pageuh kana kajak-
13 tian noe geus aja di maraneh teh. 'Sarta
rasa kaoela pĕrloe, sapandjang kaoela
aja dina [b] saoeng ijeu teh, ngageuing
14 ka maraneh koe pepeling; 'sapedah ka-
oela geus njaho, [c] saoeng kaoela teh
bakal tereh pisan diroewag, [d] sakoe-
maha noe geus dinjatakeun ka kaoela
koe Goesti oerang Jesoes Kristoes.
15 'Djeung deui kaoela sĕdja rek milampah
kagĕtolan, soepaja, dimana kaoela geus
ninggal, maraneh oelah pĕtot-pĕtot boga
keur pangingĕt-ngingĕt kana eta pĕr-
16 kara. 'Karana kaoela teh, mangsa ka
maraneh ngoewarkeun hal kawasa sarta
[e] pisoempingeun Goesti oerang Jesoes
Kristoes teja, teu pisan noeroetkeun [f]
dongeng anggitan aheng; estoena mah
kaoela [g] geus pada nendjo kaägoe-
17 nganana. 'Karana andjeunna ti Allah
Rama dipasihan kahormatan djeung
kamoeljaän, keur basana diloengsoeran
gĕntra ti kamoeljaän noe langkoeng
agoeng teja, kijeu: [h] Ijeu teh Poetra
kami noe kaäsih, anoe dipikarĕsĕp koe
18 kami. 'Ari eta gĕntra teh, waktoena
loengsoer ti sawarga, kadarenge koe
kaoela, [i] basa kaoela reureudjeungan
djeung andjeunna di loehoer goenoeng
19 soetji teja. 'Malah-malah oerang teh
boga pilahir para nabi, anoe leuwih tang-
toe, sarta [j] hade maraneh teh lamoen
ngarĕgĕpkeun ka dinja, saibarat ka [k]
damar noe ngagĕntjlang dina ĕnggon
poëk, [l] nĕpi ka braj beurang sarta bidjil

[m] bentang isoek dina djĕro hate ma-
20 raneh. 'Tatapi ijeu teh koedoe kanja-
hokeun heula, ari sakabeh piwĕdjang
para nabi dina Kitab teja, [n] taja noe
21 djadi katĕrangan ti pribadina. 'Karana
piwĕdjang nabi teh taja pisan noe bidjil
ti karĕp djalma; estoena mah dilahir-
keunana koe piwarangan Allah noe sa-
roetji, [o] kasoeroeng koe Roh Soetji.

*a* 1 Petr. 5:12. *b* 2 Kor. 5:1, 4. *c* Jĕs. 38:12. *d* Joh. 21:18, 19. *e* p. 3:4. *f* Tit. 1:14; p. 2:3. *g* 1 Joh. 1:1. *h* Mat. 17:5. *i* Mat. 17:1. *j* Joh. 5:39. *k* Djah. 119:105. *l* Sil. 4:18. *m* Wahj. 22:16. *n* 2 Tim. 3:16. *o* 2 Sam. 23:2; Jĕs. 34:16; Djak. 7:12.

## PASAL 2.

Tatapi baheula dina bangsa teh aja
deui [a] nabi paralsoe, sapĕrti di ma-
raneh ge piajaeun [b] goeroe paralsoe,
bakal ririkipan ngasoepkeun [c] bidah
matak ngaroeksakkeun, sarta [d] ngarang-
lĕs ka Goesti, anoe geus ngagaleuh diri
maranehanana, djeung bakal pada nga-
datangkeun ka dirina pangroeksakan
2 anoe leuwih kĕntjĕng. 'Sarta reja pisan
noe bakal noeroet kana kalatjoeran eta
djalma; ari djalan kajaktian bakal di-
gogoreng tina sabab maranehanana.
3 'Sarta tina kapĕrĕtjitanana bakal nga-
rah kaoentoengan ti maraneh, [e] make
omongan beunang nganggit. Ari hoe-
koeman noe pasti ka eta teh [f] ti ba-
baretona hanteu eureun, sarta pikaroek-
4 sakaneunana teh hanteu lĕlĕjĕpan. 'Ka-
rana nadjan [g] malaikat, noe geus pada
migawe dosa, koe Allah teu dipikawĕ-
las, [h] nja digoebroeskeun bae ka djĕro
naraka, diselehkeun kana rante di ĕng-
gon poëk teja, kĕrsana ditoenggoekeun
5 kana hoekoeman; 'sarta doenya noe la-
was teja [i] koe Allah teu dipikawĕlas,
tatapi ari Enoh, anoe djadi poerah ngoe-
warkeun kabĕnĕran teh, dalapananana
diraksa, keur mangsa ngadatangkeun
tjaäh teja ka sadoenya djalma daroraka;
6 'sarta ari [j] nagara Sadoemoe djeung
Gomora teja geus dihoeroe sarta djadi
lĕboe, dihoekoemna dibalik, sarta di-
djadikeun [k] totonde baris djalma noe
7 doraka ka-hareupna; 'sarta ari [l] Eloet,
djalma bĕnĕr teja, noe datang ka kĕsĕl
manahna koe lampah kalatjoeran djal-
ma roedjit teja, eta mah dika-loewar-
8 keun; 'karana eta djalma noe bĕnĕr teh,
anoe tjalik tjampoer djeung maraneha-
nana teja, saban-saban poë ngan ngĕrik-
ngĕrikkeun manah noe bĕnĕr, tina ba-
waning ningali sarta ngareungeu pa-
9 gawean maranehanana noe doraka.'Tah,
kitoe Pangeran teh [m] langkoeng oeninga
ngaloewarkeun djalma noe ibadah tina
djĕro panggoda, sarta [n] ari noe doraka
mah pada ditoenggoekeun kana poë
hoekoeman, soepaja meunang siksaän;
10 'soemawonna [o] sakoer noe noeroetkeun
daging, ngalampahkeun napsoe kotor,
sarta tjĕla kana kadjĕnĕngan. Eta teh
koemawani, bĕdĕgong, hanteu sijeun
11 ngagogoreng kana kaägoengan; 'padahal
[p] para malaikat, sanadjan ngoengkoelan
bĕdasna djeung kawasana, teu ninggang-
keun hoekoeman ngagogoreng ka dinja
12 di pajoeneun Pangeran. 'Tatapi [q] ari
eta mah, saibarat sato teu akalan, noe
noeroetkeun bakatna, sarta geus didja-
dikeun baris ditangkĕp djeung ditoem-
poer, sapedah ngagogoreng ka noe teu
kanjahoan koe dirina, bakal ditoempoer
13 dina sadjĕro kagorenganana, 'sarta nam-
pa boeroehan kadorakaän teja. [r] Noe
dipake karĕsĕp koe eta teh kasoekaän
saban-saban poë; pada djadi tjatjad
djeung katjĕlaän, sarta soekan-soekan
dina sadjĕro ngarinahna, keurna bala-
14 ketjrakan djeung maraneh. 'Ari panonna
pinoeh koe lampah ngaranjed, sarta taja
eureunna migawe dosa; pada ngagĕn-
dam ka hate djalma [s] noe teu pĕng-
koeh; ari hatena geus toetoer kana ka-
15 pĕrĕtjitan; nja anak sapa eta teh; 'geus
ninggalkeun djalan bĕnĕr, toeloej kasa-
roeng; pada noeroet [t] djalan Balhoem
anak Beor teja, noe soeka kana boe-
16 roehan kadorakaän; 'tatapi ditjawad
tina kadorakaänana: [u] toetoempakan
bisoe teh ngomong, sorana tjara djalma,
17 mapalangan kana kageloan nabi. 'Noe
kitoe teja [v] soemoer anoe euweuh tjaian,
sarta mega noe kabawa koe angin poe-
joeh; geus ditjadangan poëk mongkleng
18 boeta-radjin salalanggĕngna. 'Karana,
tina ngomong agoel, anoe taja hasilna,
eta teh koe lantaran napsoe daging
sarta kalatjoeran pada ngagĕndam ka
noe njingkir saĕnjana ti djalma noe
19 sarasab lampahna; 'ngadjangdjikeun ka-
mĕrdikaän ka dinja, padahal dirina teh
kawoelaning kagorengan; karana [w] noe

geus eleh, tangtoe djadi kawoela eta
20 noe ngelehkeun. 'Karana [x] lamoen eta
teh, koe lantaran njaho ka Goesti Djoe-
roe-salamĕt Jesoes Kristoes, geus njing-
kir tina karĕgĕdan doenya teja, seug
toeloej kapoekĕt deui koe eta, sarta
datang ka diëlehkeun, tangtoe djalma
noe kitoe [y] ahirna leuwih bangĕt ti ba-
21 tan tadi. 'Karana mĕnding keneh noe
kitoe teh teu njaho pisan kana djalan
kabĕnĕran, ti batan sanggeusna nganja-
hokeun seug ingkar tina timbalan soetji,
22 anoe geus diserenkeun ka dinja. 'Ari noe
kitoe teh asoep kana babasan noe ĕnja
teja: [z] Andjing malikan oetahna, djeung
bagong beunang ngamandian goegoeli-
ngan deui dina leutak.

*a* 5 Moesa 13 : 1; 1 Radj. 22; Jĕr. 28; Jĕh. 13. *b* Mat. 24 : 11; 1 Joh. 4 : 1. *c* Tit. 3 : 10. *d* Joed. 4. *e* Roem 16 : 18. *f* Joed. 4. *g* Joed. 6. *h* Wahj. 20 : 3. *i* 1 Moesa 7 : 21; 1 Petr. 3 : 20. *j* 1 Moesa 19 : 24; Joed. 7. *k* 1 Kor. 10 : 11. *l* 1 Moesa 19 : 29. *m* Jĕh. 9 : 4; 1 Kor. 10 : 13. *n* Sil. 16 : 4. *o* Joed. 8. *p* Joed. 9. *q* Joed. 10. *r* Joed. 12. *s* p. 3 : 16. *t* 4 Moesa 22 : 7, 21; Joed. 11. *u* 4 Moesa 22 : 28. *v* Joed. 12, 13. *w* Joh. 8 : 34. *x* Ibr. 6 : 4—6. *y* Mat. 12 : 45. *z* Sil. 26 : 11.

## PASAL 3.

Eh kaäsih! ijeu soerat geus [a] kadoewa
ajeuna kaoela njoeratan teh ka ma-
raneh; ari dina soerat noe doewa teh
kaoela [b] ngageuing koe pepeling kana
2 pikir maraneh noe sadjati; 'soepaja ma-
raneh pada ngingĕtkeun [c] ka sakabeh
pilahir, anoe geus dilahirkeun ti heula
koe para nabi saroetji, sarta ka parentah
kaoela, noe djaradi rasoel Goesti Djoe-
3 roe-salamĕt. 'Ari noe koedoe dikanja-
rahokeun heula, [d] jen dina ahir djaman
pidatangeun djalma marojok; [e] eta loe-
makoena ngadjoedjoer napsoe sorangan;
4 'ari basana kijeu: [f] Na di mana karah
pĕrdjangdjian pisoempingeunana teh? da
ti watĕs maot karoehoen, saniskara
barang teh dĕngdĕng bae, sakoemaha
5 ti mimitina ngadjadikeun doenya. 'Ka-
rana teu dikanjahokeun koe noe kitoe,
bawaning ngahadja, jen ti babaheula aja
langit, djeung deui aja boemi, [g] djadina
tina djĕro tjai, aja dina tjai, [h] koe lanta-
6 ran pangandika Allah; 'eta noe djadi
matak [i] doenya djaman harita teh ka-
kĕlĕm koe tjai tjaäh teja, sarta datang
7 ka toempoer. 'Tatapi ari langit reu-
djeung boemi noe ajeuna mah, geus
disimpĕn koe pangandikana sapĕrti ra-
dja-brana, ditoenggoekeun kana seuneu,
[j] nĕpi ka poë hoekoeman sarta diroek-
sakkeunana djalma noe daroraka.

*a* 1 Petr. 5 : 12. *b* p. 1 : 13. *c* p. 1 : 19. *d* 1 Tim. 4 : 1; Joed. 18. *e* p. 2 : 10. *f* Jĕs. 5 : 19; Jĕh. 12 : 22. *g* 1 Moesa 1 : 2, 6; Djab. 136 : 6. *h* Ibr. 11 : 3. *i* 1 Moesa 7 : 19. *j* p. 2 : 9.

8 Ari ijeu sahidji pĕrkara oelah teu
dikanjahokeun koe maraneh, eh kaäsih
kaoela! [a] moenggoehing di Pangeran
mah sapoë saroewa djeung sareboe ta-
oen, ari sareboe taoen saroewa djeung
9 sapoë. 'Pangeran teh [b] moal ngamĕngke-
mĕngkekeun pĕrdjangdjian teja, sakoe-
maha panĕrka djalma noe sawareh, pa-
njanana teh ngamĕngkekeun; estoena
mah [c] andjeunna sabar ka oerang teh,
kĕrsana [d] oelah aja djalma noe tjilaka,
10 sing datang ka tarobat kabeh. 'Tatapi
[e] poëan Pangeran pidatangeunana teh
[f] sakoemaha paling ti peuting; didinja
[g] langit teh toeloej areuweuh sarta nga-
goeroeh, djeung sarating djagat teh ba-
kal lĕboer koe seuneu, [h] ari boemi djeung
sakabeh djidjijeunan noe aja di sadjĕrona
11 bakal dihoeroe. 'Koe sabab kitoe, [i] sape-
dah eta saniskara teh bakal lĕboer,
maraneh koedoe tjĕpĕt pisan kana lam-
12 pah soetji sarta ibadah teh; 'bari nga-
rĕp-ngarĕp sarta ngagantjangkeun pida-
tangeunana poëan Allah teja, nja eta
noe matak langit teh lĕboer dihoeroe,
sarta sarating djagat teh adjoer koe
13 seuneu. 'Tatapi oerang teh ngarĕp-nga-
rĕp, sakoemaha noe geus didjangdjikeun,
[j] langit anjar sarta boemi anjar, [k] anoe
diĕnggonan koe kabĕnĕran.

*a* Djab. 90 : 4. *b* Ibr. 10 : 37. *c* 1 Petr. 3 : 20. *d* Jĕh. 33 : 11; 1 Tim. 2 : 4. *e* Lal. 2 : 20. *f* 1 Tes. 5 : 2. *g* Djab. 102 : 27; Jĕs. 34 : 4; Wahj. 20 : 11. *h* Hab. 2 : 13. *i* Loek. 21 : 36. *j* Jĕs. 65 : 17. *k* Wahj. 21 : 27.

14 Koe sabab eta, eh kaäsih! sapedah
maraneh pangarĕp-ngarĕp kitoe teh,
[a] koedoe sing pada sarĕgĕp, soepaja
maraneh koe salira andjeunna kason-
dong pada boga kasĕnangan, [b] hanteu
15 tjatjad djeung taja tjawadeun. 'Sarta ari
[c] kasabaran Pangeran oerang teja koe-
doe diakoe kasalamĕtan; sapĕrti Paoe-
loes, doeloer kaoela noe kaäsih, njoera-
tanana ka maraneh kitoe keneh, tina
kapintĕran anoe geus dipasihkeun ka an-
16 djeunna; 'dina sakabeh soerat andjeun-
na, ana misaoerkeun pĕrkara eta teh,
nja kitoe bae oenina. Ari eta pĕrkara

teja noe sawareh hese dihartikeunana,
sarta koe djalma noe taja pangarti
djeung koe [d] noe teu pĕngkoeh mah eta
teh dikoesoetkeun, tjara kana kitab noe
sedjen deui kitoe keneh, matak niwas-
17 keun ka dirina sorangan. 'Koe sabab eta,
eh kaäsih kaoela! sapedah maraneh geus
njaho ti heula kana hal kitoe teh, noe
matak [e] koedoe pada ijatna, soepaja
oelah kabaoed koe sasabna djalma roe-
djit teja, seug toeloej pĕtjat tina kakoe-
18 koehan diri maraneh; 'anggoer [f] sing
pada ngagĕdean dina sih-koernija sarta
dina nganjahokeun ka Goesti Djoeroe-
salamĕt oerang Jesoes Kristoes. [g] Nja
andjeunna noe koedoe dibaktian ka-
moeljaän, ajeuna ijeu sarta dina poë noe
langgĕng! Amin. *a* p. 1 : 10. *b* 1 Kor. 1 : 8.
*c* Roem 2 : 4. *d* p. 2 : 14. *e* Mark. 13 : 5, 9. *f* Kol.
1 : 10, 11. *g* 1 Petr. 5 : 11; Joed. 25.

---

# SĔRAT KAHIDJI TI RASOEL JOHANNES.

---

## PASAL 1.

Anoe [a] aja ti mimitina, anoe geus ka-
denge koe kaoela sakabeh, anoe geus
katendjo koe mata kaoela, anoe geus
diawaskeun koe kaoela, sarta [b] geus
ditjabak koe leungeun kaoela, hal Pa-
2 ngandika kahiroepan teja: '(karana [c] hi-
roep teh geus diëbrehkeun, malah geus
katendjo koe kaoela sakabeh, sarta
kaoela pada djadi saksi, djeung ngoe-
warkeun ka maraneh [d] eta hiroep noe
langgĕng, noe tadina aja di Rama, sarta
3 diëbrehkeun ka kaoela teja) 'ari noe
katendjo sarta kadenge koe kaoela teja,
nja eta noe koe kaoela dioewarkeun ka
maraneh, soepaja maraneh ge [e] djadi
satoenggal djeung kaoela. Ari katoeng-
galan kaoela teh nja djeung Rama, sarta
4 djeung Jesoes Kristoes Poetrana. 'Noe
matak kaoela njoeratan kitoe ka mara-
neh, [f] soepaja kaboengahan maraneh
masing datang ka toetoegna.
*a* Joh. 1 : 1, 14. *b* Loek. 24 : 39; Joh. 20 : 27.
*c* Joh. 1 : 4. *d* p. 5 : 11. *e* Tit. 1 : 4; p. 1 : 7.
*f* Joh. 15 : 11; 16 : 24.

5 Sarta ari pangoewaran, [a] anoe geus
kadenge koe kaoela ti andjeunna, noe
koe kaoela dioewarkeun ka maraneh,
kijeu: [b] jen Allah teh tjaäng, taja pisan
6 poëkna di djĕro andjeunna. 'Saoepama
oerang njĕboetkeun, [c] jen toenggal
djeung Allah, halta oerang loemampah
teh di noe poëk, eta oerang ari kitoe
mah bohong, teu ngalampahkeun kajak-
7 tian. 'Sabalikna, lamoen oerang [d] loe-
mampah di noe tjaäng, sapĕrti andjeun-
na linggihna dina tjaäng, ari kitoe mah
oerang satoenggal djeung batoer, sarta
[e] gĕtih Jesoes Kristoes Poetrana nga-
bĕrĕsihkeun oerang, ngaleungitkeun sa-
8 kabeh dosa. 'Oepama oerang njĕboet-
keun, [f] jen teu boga dosa, estoe oerang
njasabkeun diri sorangan, sarta kajak-
tian teh hanteu aja dina djĕro diri
9 oerang. 'Lamoen oerang [g] ngakoekeun
dosa-dosa oerang, Allah mah langkoeng
toehoe sarta adil, geus tangtoe ngaham-
poera kana dosa oerang, sarta bari nga-
bĕrĕsihkeun diri oerang, ngaleungitkeun
10 sagala kadorakaän. 'Oepama oerang njĕ-
boetkeun, jen teu boga lampah dosa,
[h] estoe oerang ngabohongkeun ka Allah,
sarta [i] ari pangandikana hanteu aja dina
djĕro diri oerang. *a* Joh. 1 : 18.
*b* Joh. 8 : 12; Jak. 1 : 17. *c* p. 2 : 4. *d* Ep. 5 : 8, 9.
*e* Ibr. 9 : 14; Wahj. 1 : 5. *f* 1 Radj. 8 : 46; Sil. 20 : 9.
*g* Djab. 32 : 5; Sil. 28 : 13; Lal. 15 : 9. *h* p. 5 : 10.
*i* p. 2 : 14.

## PASAL 2.

Eh anaking! kaoela pangnjoeratan ki-
toe teh ka maraneh, soepaja maraneh
oelah milampah dosa. Sarta saoepama
aja djalma milampah dosa, oerang teh
[a] aja noe mangngoeroeskeun di Rama,
nja Jesoes Kristoes, [b] anoe langkoeng
2 bĕnĕr teja. 'Andjeunna [c] noe djadi lanta-
ran ngaleungitkeun dosa oerang; sarta
lain woengkoel kana dosa oerang bae,
nja kana dosa saälam-doenya kabeh.
3 'Sarta kijeu djalanna oerang teh noe
matak tĕrang, jen oerang njaho ka
Goesti, [d] nja lamoen oerang nĕtĕpkeun

4 ka timbalanana. 'Saha-saha noe ngo-
mong: [e] Aing njaho ka Goesti teh, halta
teu nĕtĕpkeun ka timbalanana, eta noe
kitoe djalma bohong, sarta kajaktian
teh hanteu aja di djĕro manehanana.
5 'Sabalikna, [f] ari noe nĕtĕpkeun ka pa-
ngandikana mah, saestoena kanjaähan
ka Allah geus djadi sampoerna di djĕro
djalma noe kitoe teh. Nja kitoe djalanna
oerang teh djadi tĕrang, jen oerang aja
6 di djĕro Goesti. 'Saha-saha noe njĕboet-
keun, jen dirina tĕtĕp di djĕro Goesti,
[g] eta loemampahna koedoe sakoemaha
loemampah Goesti.

*a* Ibr. 7 : 25; 9 : 24. *b* Lal. 22 : 14. *c* Joh. 1 : 29; 2 Kor. 5 : 19; p. 4 : 10. *d* p. 3 : 6. *e* p. 4 : 20. *f* Joh. 14 : 21; p. 5 : 3. *g* Joh. 13 : 15.

7 Eh doeloer-doeloer! kaoela ka mara-
neh lain njoeratan parentah anjar;
[a] ĕnjana mah parentah lawas, noe geus
aja di maraneh ti barangmimiti; ari eta
parentah lawas teh nja pangandika, noe
kadenge koe maraneh ti barangmimiti
8 teja. 'Djeung deui kaoela ka maraneh
njoeratan [b] hidji parentah anjar, anoe
sajakti di djĕro andjeunna sarta di djĕro
maraneh; sabab [c] poëk teh oendoer, ari
tjaäng noe saestoena teh ngagĕntjlang
9 ajeuna. 'Saha-saha noe njĕboetkeun, jen
dirina aja dina tjaäng, [d] halta geuleuh
ka doeloerna, eta teh ĕnjana mah aja di
10 noe poëk nĕpi ka mangsa ajeuna. 'Saha-
saha noe njaäh ka doeloerna, eta teh
tĕtĕp ajana dina tjaäng, [e] hanteu aja
pisan tatadjongan di noe kitoe mah.
11 'Tatapi ari noe geuleuh ka doeloerna
mah, ajana teh di noe poëk, sarta leum-
pangna di noe poëk, [f] teu njahoëun noe
didjoegdjoeg, karana poëk teh geus nga-
boetakeun panonna.

*a* p. 3 : 11; 2 Joh. 5. *b* Joh. 13 : 34. *c* Roem 13 : 12. *d* p. 3 : 15; 4 : 20. *e* Djab. 119 : 165; Joh. 11 : 9. *f* Joh. 12 : 35.

12 Kaoela njoeratan ka maraneh, eh ana-
king! pedah [a] dosa-dosa geus dihampoera
ka maraneh tina sabab djĕnĕngan
13 Goesti. 'Kaoela njoeratan ka maraneh,
eh bapa-bapa! pedah maraneh pada nja-
ho ka [b] noe djoemĕnĕng ti mimitina.
Kaoela njoeratan ka maraneh, eh noe
baroedjang! pedah maraneh geus pada
ngelehkeun ka [c] noe goreng teja. Kaoela
njoeratan ka maraneh, eh baroedak!
pedah maraneh pada njaho ka Rama.
14 'Kaoela geus njoeratan ka maraneh, eh
bapa-bapa! pedah maraneh pada njaho
ka noe djoemĕnĕng ti mimitina. Kaoela
geus njoeratan ka maraneh, eh noe ba-
roedjang! pedah maraneh pada bĕdas,
sarta pangandika Allah teh tĕtĕp di
djĕro maraneh, djeung geus pada nge-
15 lehkeun ka noe goreng teja. 'Poma-poma
[d] oelah njaäh ka doenya, atawa ka sa-
koer pangeusi doenya. Tijap-tijap aja
noe njaäh ka doenya, kanjaähan ka
Rama moal aja di djĕro noe kitoe mah.
16 'Karana saniskara noe aja di doenya,
nja [e] napsoe daging, sarta [f] napsoe pa-
non, kitoe deui angkoehing hiroep, eta
teh lain ti Rama, istoening asal ti doen-
17 ya. 'Dĕmi [g] doenya teh mĕngke euweuh
djeung sakabeh napsoena; tatapi ari noe
ngalampahkeun pangĕrsa Allah mah,
eta tĕtĕp salalanggĕngna.

*a* Loek. 24 : 47. *b* Joh. 1 : 1. *c* p. 5 : 18. *d* Roem 12 : 2; 2 Tim. 4 : 10; Jak. 4 : 4. *e* 2 Petr. 2 : 18. *f* Sil. 27 : 20. *g* 1 Kor. 7 : 31; 1 Petr. 1 : 24, 25.

18 Eh anaking! ajeuna teh [a] waktoe ahir;
sarta sakoemaha noe geus kadenge koe
maraneh, [b] jen satroening Kristoes teh
rek datang, boekti ajeuna [c] geus reja
pisan noe djadi satroening Kristoes; noe
matak oerang tĕrang, ajeuna teh waktoe
19 ahir. 'Eta teh [d] ka loewar ti oerang,
tatapi lain anoe satoenggal djeung oe-
rang; karana oepama satoenggal mah
djeung oerang, geus tangtoe tĕtĕp bae
djeung oerang. Pangkitoe teh [e] soepaja
katara, jen teu sakabehna satoenggal
20 djeung oerang. 'Sarta maraneh teh [f] geus
katĕrap panglisahan ti noe Langkoeng
Soetji, djeung pada nganjahokeun sanis-
21 kara. 'Kaoela pangnjoeratan soteh ka
maraneh, [g] lain tina sabab maraneh teu
njaho kana kajaktian; ĕnjana mah tina
sabab njaho, sarta tina sabab sagala
bohong taja noe ka loewar tina kajak-
22 tian. 'Saha djalma ngabohong, kadjaba
noe nganglĕs jen Jesoes teh lain Kris-
toes? Eta pisan satroening Kristoes,
[h] anoe nganglĕs ka Rama sarta ka Poetra.
23 'Saha-saha djalma noe nganglĕs ka Poe-
24 tra, [i] ka Rama ge teu ngabogaän. 'Ari
noe kadenge koe maraneh ti barang-
mimiti teja, [j] eta sing tĕtĕp di djĕro
maraneh. Lamoen tĕtĕp di djĕro mara-
neh, eta noe kadenge koe maraneh ti
barangmimiti teja, tangtoe maraneh ki-
toe deui tĕtĕp di djĕro Poetra sarta di
25 djĕro Rama. 'Sarta kijeu pĕrdjangdjian,

anoe koe andjeunna dipasihkeun ka oe-
rang teh, [k] nja hiroep noe langgĕng.
26 'Kaoela njoeratan kitoe teh ka maraneh,
noedoehkeun ka noe njasabkeun ka ma-
27 raneh. 'Ari panglisahan, anoe geus tĕrap
ka maraneh, anoe katampa ti andjeunna
teja, eta teh tĕtĕp di djĕro maraneh,
sarta [l] teu koedoe-koedoe aja noe nga-
woeroek ka maraneh; ĕnjana mah [m] sa-
pĕrti eta panglisahan ti andjeunna nga-
woeroekkeun saniskara ka maraneh, nja
kitoe pisan eta saestoena teh, sarta lain
bohong; djeung sakoemaha maraneh
geus diwoeroek koe eta, nja kitoe pisan
28 koedoe tĕtĕp di djĕro andjeunna. 'Ari
ajeuna, anaking! sing pada tĕtĕp di djĕ-
ro Goesti; soepaja oerang teh mĕngke,
[n] dimana andjeunna diboektikeun, [o] pada
boga kaloedeungan, sarta oelah datang
ka diwirangkeun koe andjeunna mangsa
29 soemping. 'Lamoen maraneh nganjaho-
keun, jen andjeunna teh bĕnĕr, koedoe
sing kanjahokeun deui, jen oenggal-
oenggal djalma noe ngalampahkeun ka-
bĕnĕran, eta geus diowokeun ti an-
djeunna.

a 1 Kor. 10 : 11. b 2 Tes. 2 : 3; p. 4 : 3. c 2 Joh. 7. d Lal. 20 : 30. e 1 Kor. 11 : 19. f 2 Kor. 1 : 21; p. 3 : 24. g 2 Petr. 1 : 12. h Joh. 16 : 3. i Joh. 5 : 23. j 2 Tim. 3 : 14. k 2 Tim. 1 : 1. l Jĕr. 31 : 34. m Joh. 14 : 26. n 1 Petr. 4 : 13. o p. 4 : 17.

## PASAL 3.

Tjoba aringĕtkeun, aja sakitoe kaäsi-
han, anoe koe Rama geus dipaparin-
keun ka oerang, [a] datang ka oerang disĕ-
boet poetra Allah! Kitoe noe matak
doenya teh teu nganjahokeun ka oerang,
sabab [b] teu nganjahokeun ka andjeunna.
2 'Eh kaäsih! ajeuna oerang teh poetra
Allah; ari moenggoehing mĕngke mah
[c] tatjan diëbrehkeun oerang pidjadieun
naon. Ngan anoe geus kanjahoan mah
koe oerang, dimana diëbrehkeun, [d] tang-
toe oerang teh saroewa djeung andjeun-
na; karana oerang bakal nendjo ka an-
3 djeunna koemaha noe sadjatina. 'Sarta
saha-saha djalma noe boga pangarĕp-
ngarĕp kitoe ka andjeunna, eta teh
ngabĕrĕsihan diri sorangan, sapĕrti sa-
4 lira andjeunna bĕrĕsih. 'Saha-saha djal-
ma noe migawe dosa, eta tĕgĕsna mi-
gawe kadorakaän; da ari [e] dosa teh nja
5 kadorakaän. 'Sarta maraneh geus njaho,
Goesti pangdiëbrehkeunana teh [f] soe-
paja ngeuweuhkeun dosa oerang; ari di
djĕro andjeunna mah [g] teu pisan aja
6 dosa. 'Saha-saha noe tĕtĕp di djĕro an-
djeunna, eta teu migawe dosa; saha-
saha noe migawe dosa, eta teh hanteu
nendjo djeung teu nganjahokeun ka
7 andjeunna. 'Eh anaking! [h] oelah koengsi
maraneh kasasabkeun koe djalma. Ari
noe ngalampahkeun kabĕnĕran, eta nja
bĕnĕr, sapĕrti salira Goesti teh bĕnĕr.
8 'Ari noe migawe dosa mah, eta teh [i] ti
Iblis; karana Iblis teja migawe dosa ti
barangmimiti. Anoe matak Poetra Allah
diëbrehkeun, soepajana ngaroeksak pa-
9 gawean Iblis. 'Saha-saha djalma noe
diowokeun ti Allah, [j] eta teu migawe
dosa, sabab [k] binihna tĕtĕp di djĕro noe
kitoe mah; djeung teu bisaeun milam-
pah dosa, tina sabab diowokeun ti Allah.
10 'Eta kitoe boektina poetra Allah djeung
anak Iblis. Saha-saha noe teu ngalam-
pahkeun kabĕnĕran, eta teh lain ti Allah;
kitoe deui noe teu njaäh ka doeloerna.
11 'Karana nja kijeu pangoewaran, anoe
kadenge koe maraneh ti barangmimiti
teja, [l] jen oerang teh koedoe silih-pika-
12 njaäh. 'Oelah [m] tjara Kain, anoe ti noe
goreng teja, sarta datang ka maehan
doeloerna. Ari pangmaehanana koe naon
sababna? Pedah pagawean sorangan go-
reng, ari pagawean doeloerna mah bĕ-
nĕr.

a Joh. 1 : 12. b Joh. 17 : 25. c Roem 8 : 18, 19. d Pil. 3 : 21; Kol. 3 : 4. e p. 5 : 17. f p. 1 : 7. g Ibr. 4 : 15. h p. 2 : 26, 29. i Joh. 8 : 44. j p. 5 : 1, 18. k 1 Petr. 2 : 23. l Joh. 13 : 34; 15 : 12. m 1 Moesa 4 : 8; Joed. 11.

13 Eh, doeloer-doeloer! [a] oelah rek heran
lamoen doenya teh geuleuheun ka ma-
14 raneh. 'Oerang teh pada njaho, [b] jen
oerang geus pindah tina paeh kana hi-
roep, sabab oerang njaäh ka doeloer-
doeloer. Ari noe teu njaäh ka doeloer
15 mah, eta nja tĕtĕp dina paeh. 'Saha-
saha noe geuleuh ka doeloerna, [c] eta
teh maehan; sarta maraneh geus pada
njaho, ari djalma noe maehan mah teu
katjitjingan hiroep noe langgĕng di djĕro
16 dirina. 'Kijeu djalanna oerang teh noe
matak njaho kana kanjaähan teja, [d] tina
sabab Goesti geus nalangan pati ka
oerang; kitoe deui lĕbah oerang koedoe
17 nalangan pati ka doeloer-doeloer. 'Oe-
pama [e] aja noe boga doenya-barana,
nendjo doeloerna boetoeh, seug noela-
kan hatena ka dinja, eta kanjaähan ka

Allah teh koemaha rek pitjitjingeun di
18 djĕro noe kitoe mah? 'Eh anaking! oe-
rang njaäh teh oelah koe omong atawa
koe letah bae; koedoe djeung prakna
19 sarta djeung sajaktina. 'Kitoe djalanna
oerang teh noe matak njaho, jen oe-
rang [f] ti kajaktian, sarta oerang bisa
ngoepahan hate sorangan di pajoeneun
20 andjeunna. 'Karana [g] oepama hate oe-
rang teh ngahoekoeman ka oerang, [h]
Allah mah poendjoel ti hate oerang,
sarta langkoeng waspaos ka saniskara.
21 'Eh kaäsih! oepama hate oerang han-
teu ngahoekoeman ka oerang teh, tang-
toe oerang [i] boga kaloedeungan ka Al-
22 lah; 'sarta [j] naon bae noe koe oerang
disoehoenkeun, tanwande pikatampaeun
ti Allah, sapedah oerang nĕtĕpkeun ka
timbalanana, sarta milampahkeun sa-
koer anoe pikamanaheun koe andjeunna.
23 'Sarta kijeu timbalanana teh, [k] oerang
koedoe pĕrtjaja kana djĕnĕngan Jesoes
Kristoes Poetrana, kitoe deui [l] koedoe
silih-pikanjaäh, sakoemaha timbalan noe
koe andjeunna geus dipasihkeun ka oe-
24 rang. 'Ari noe nĕtĕpkeun ka timbala-
nana, [m] eta teh nja tĕtĕp di djĕro an-
djeunna, kitoe deui andjeunna tĕtĕp di
djĕro eta. Sarta [n] kijeu djalanna oerang
teh noe matak njaho, jen andjeunna
tĕtĕp di djĕro oerang, nja tina Roh, anoe
koe andjeunna geus dipasihkeun ka oe-
rang.

*a* Joh. 15 : 18. *b* p. 2 : 10, 11. *c* Mat. 5 : 21, 22; Gal. 5 : 21. *d* Joh. 15 : 13. *e* 5 Moesa 15 : 7; Jak. 2 : 15. *f* Joh. 18 : 37; p. 1 : 8. *g* Roem 2 : 15. *h* Jĕs. 55 : 9. *i* p. 2 : 28; 4 : 17. *j* Mark. 11 : 24; p. 5 : 14, 15. *k* Joh. 6 : 29, 40. *l* p. 4 : 11. *m* Joh. 15 : 4, 5. *n* p. 4 : 13.

## PASAL 4.

Eh kaäsih! [a] poma oelah pĕrtjaja ka
sing roh bae; sagala roh koedoe di-
tjoba-tjoba, ti Allah atawa lain; sabab
[b] reja nabi palsoe anoe geus bidjil ka
2 doenya. 'Ari moenggoehing Roh Allah
kanjahoanana koe maraneh kijeu: Tijap-
tijap roh noe ngakoekeun jen Jesoes
Kristoes ĕnggeus soemping lĕbĕt da-
3 ging, eta noe kitoe teh ti Allah; 'sarta
tijap-tijap roh, anoe hanteu ngakoekeun
jen Jesoes Kristoes ĕnggeus soemping
lĕbĕt daging, eta noe kitoe mah lain
ti Allah; satĕgĕsna eta teh [c] roh sa-
troening Kristoes, noe rek datang, koe-
maha noe geus kadenge koe maraneh
teja; [d] malah ajeuna ge geus aja di
4 djĕro doenya. 'Eh anaking! [e] maraneh
teh nja ti Allah, djeung geus ngeleh-
keun ka noe karitoe; sabab noe aja di
djĕro maraneh teh langkoeng pisan ti
5 batan noe aja di djĕro doenya. 'Ari eta
noe kitoe teh ti doenya; manana noe
diaromongkeun hal doenya, sarta [f] ahli
6 doenya pada ngadenge ka darinja. 'Dĕmi
oerang mah ti Allah. [g] Djalma noe nga-
njahokeun ka Allah, ngadenge ka oe-
rang; ari noe lain ti Allah mah, teu
ngadenge ka oerang. Kitoe djalanna noe
matak oerang teh njaho ka roh kajak-
tian djeung ka roh panjasaban.

*a* Jĕr. 29 : 8; 1 Kor. 14 : 29; 1 Tes. 5 : 21. *b* Mat. 7 : 15; 2 Petr. 2 : 1; 2 Joh. 7. *c* p. 2 : 18, 22. *d* 2 Tes. 2 : 7. *e* p. 5 : 4. *f* Joh. 15 : 19. *g* Joh. 8 : 47.

7 Eh kaäsih! [a] oerang koedoe silih-pi-
kanjaäh; karana ari kanjaähan teh ti
Allah, djeung saha-saha djalma noe njaäh
teh, eta geus diowokeun ti Allah, sarta
8 nganjahokeun ka Allah. 'Ari noe teu
njaäh mah, eta teu nganjahokeun ka
Allah; karana ari Allah teh kaäsihan.
9 'Ari [b] kaäsihan Allah ka oerang teja
diëbrehkeunana kijeu, jen Allah teh geus
miwarangan ka doenya Poetra noe
noenggal, soepaja oerang hiroep koe
10 lantaran eta. 'Nja kijeu kanjaähan teh:
[c] lain oerang anoe asal njaäh ka Allah,
[d] estoena mah Allah anoe miasih ka oe-
rang, sarta miwarangan Poetrana baris
lantaran ngaleungitkeun dosa oerang.
11 'Eh kaäsih! ari Allah teh sakitoe mi-
asihna ka oerang; lĕbah oerang ge koe-
12 doe silih-pikanjaäh djeung batoer. 'Sa-
papandjangna [e] taja pisan noe geus
nendjo ka Allah. [f] Satijap-tijap oerang
silih-pikanjaäh, Allah teh tĕtĕp di djĕro
oerang, sarta kaäsihan andjeunna sam-
13 poerna di djĕro oerang. 'Kijeu djalanna
oerang teh noe matak njaho, jen oerang
tĕtĕp di djĕro andjeunna, djeung andjeun-
na tĕtĕp di djĕro oerang, nja koe sabab
oerang geus dipasihan tina Roh an-
14 djeunna. 'Sarta [g] kaoela geus pada nen-
djo, djeung pada djadi saksi, jen Rama
teh geus miwarangan Poetra pikeun
15 Djoeroe-salamĕt saälam-doenya. 'Saha-
saha djalma noe ngakoekeun, [h] jen Je-
soes teh Poetra Allah, tangtoe Allah
tĕtĕp di djĕro noe kitoe, sarta eta tĕtĕp
16 di djĕro Allah. 'Sarta oerang teh nga-

njahokeun djeung pĕrtjaja kana kaäsihan
Allah ka oerang. Allah teh kaäsihan;
sarta noe tĕtĕp dina kanjaähan, nja eta
teh tĕtĕp di djĕro Allah, djeung Allah
17 tĕtĕp di djĕro noe kitoe. 'Kijeu pisam-
poernaeunana kanjaähan teh di oerang,
soepaja oerang boga [i] kaloedeungan di
poë hoekoeman, nja eta [j] oerang aja
di ijeu doenya teh koedoe sakoemaha
18 andjeunna bae. 'Dina kanjaähan teh [k]
teu aja kasijeun; ari kanjaähan noe sam-
poerna mah noendoeng kana kasijeun;
sabab ari kasijeun teh mawa kanjĕri,
sarta noe sijeun mah teu sampoerna
19 dina kanjaähan. 'Oerang teh njaäh ka
Allah, doemeh ka oerang miheulaän asih.
20 'Lamoen aja djalma [l] noe ngomong: Aing
njaäh ka Allah teh, halta geuleuh ka
doeloer, eta noe kitoe djalma bohong;
karana ari noe teu njaäh ka doeloer
mah noe katendjo koe manehanana, koe-
maha rek bisa njaäh ka Allah noe teu
21 katendjo koe manehanana? 'Sarta oe-
rang koe andjeunna [m] geus dipasihan
timbalan kijeu, jen saha-saha noe njaäh
ka Allah, koedoe njaäh deui ka doeloer.

*a* p. 3:11; 5:1. *b* Joh. 3:16; Roem 5:8. *c* Jĕs. 43:22. *d* Roem 5:6—10. *e* Joh. 1:18; 1 Tim. 6:16. *f* p. 3:11, 24. *g* Joh. 15:27; p. 1:1. *h* p. 5:1, 5. *i* p. 2:28. *j* p. 2:6. *k* Roem 8:15. *l* p. 2:4, 11; 3:17. *m* p. 3:23; 5:1, 2.

## PASAL 5.

Saha-saha djalma [a] noe pĕrtjaja, jen
Jesoes teh Kristoes, eta djalma geus
diowokeun ti Allah; djeung saha-saha
noe njaäh ka noe geus ngowokeun ka
dirina, tangtoe njaäh deui ka noe geus
2 diowokeun ti andjeunna. 'Kijeu djalanna
oerang teh noe matak njaho, jen oerang
njaäh ka poetra-poetra Allah, nja la-
moen oerang njaäh ka Allah, sarta nĕ-
3 tĕpkeun ka timbalanana. 'Karana [b] ka-
njaähan ka Allah teh kijeu, lamoen
oerang nĕtĕpkeun ka timbalanana; [c] ari
4 timbalanana hanteu pisan beurat. 'Ka-
rana sakoer noe diowokeun ti Allah teh,
eta ngelehkeun doenya; sarta ari sarat
pangoenggoel, [d] noe ngelehkeun doenya
5 teja, nja kapĕrtjajaän oerang. 'Saha noe
ngelehkeun doenya, [e] kadjaba noe pĕr-
6 tjaja jen Jesoes teh Poetra Allah? 'Nja
eta noe geus soemping koe [f] tjai djeung
gĕtih, tĕgĕsna Jesoes, anoe djoemĕnĕng
Kristoes; lain koe tjai bae, ĕnjana mah
koe tjai djeung koe gĕtih. [g] Sarta Roh
noe djadi saksi, sabab Roh teh kajak-
7 tian. 'Karana aja [h] tiloe noe djadi saksi
di djĕro sawarga, nja Rama, Pangan-
dika, djeung Roh Soetji; ari eta noe
8 tiloe teh [i] hidji. 'Djeung deui tiloe noe
djadi saksi di boemi, [j] nja Roh, djeung
tjai, sarta gĕtih; ari eta noe tiloe teh
9 toenggal djadi hidji. 'Oepama oerang
narima kana [k] pĕrtelaän djalma, pĕr-
telaän Allah mah leuwih ti dinja; ka-
rana nja eta pĕrtelaän Allah teh, noe
koe andjeunna dipĕrtelakeun tina hal
10 Poetrana teja. 'Saha-saha noe pĕrtjaja
ka Poetra Allah, [l] boga pĕrtelaänana
di djĕro dirina sorangan; ari noe teu
pĕrtjaja mah ka Allah, [m] eta nja nga-
bohongkeun ka Allah, tina sabab teu
pĕrtjaja kana pĕrtelaän, anoe geus di-
pĕrtelakeun koe Allah tina hal Poe-
11 trana. 'Sarta [n] kijeu pĕrtelaän teh, jen
Allah ka oerang geus maparin hiroep
noe langgĕng; ari eta hiroep ajana teh
12 di djĕro Poetrana. 'Saha-saha [o] noe nga-
bogaän eta Poetra, nja eta noe boga
hiroep teh; ari noe teu ngabogaän Poe-
tra Allah, eta mah teu boga hiroep teja.

*a* Joh. 1:12. *b* Joh. 14:15; 15:10; p. 2:5. *c* Mat. 11:30. *d* p. 4:4. *e* Roem 8:37; p. 4:15. *f* Mat. 3:16; 26:28; Joh. 19:34; Ibr. 9:19. *g* 1 Kor. 2:12. *h* Mat. 28:19. *i* Joh. 10:30; 16:13—15. *j* Roem 8:16; Lal. 10:47; Ibr. 12:24. *k* Joh. 5:33—37. *l* Roem 8:16; Gal. 4:6. *m* p. 1:10. *n* p. 2:25. *o* Joh. 3:36.

13 Kaoela [a] geus njoeratan eta sakabeh
pĕrkara ka maraneh noe pĕrtjaja kana
djĕnĕngan Poetra Allah; noe dipambrih,
soepaja pada nganjahokeun, jen mara-
neh teh boga hiroep noe langgĕng, sarta
soepaja maraneh pada pĕrtjaja kana djĕ-
14 nĕngan Poetra Allah. 'Sarta [b] kijeu
kaloedeungan, kaboga oerang ka an-
djeunna teh, nja eta [c] lamoen oerang
njoehoenkeun naon-naon anoe sapoek
djeung kĕrsana, tangtoe koe andjeunna
15 dikaboel. 'Sarta lamoen oerang njaho,
jen oerang koe andjeunna dikaboel, nja
naon bae anoe disoehoenkeun koe oe-
rang, tangtoe oerang teh njaho, jen
pinampaeun kana sakoer pĕrkara, noe
koe oerang geus disoehoenkeun ka an-
16 djeunna. 'Oepama aja djalma nendjo
doeloerna migawe dosa, dosana noe teu
matak paeh, eta koedoe nĕnĕda, tangtoe
dipaparin hiroep ka dinja, nja ka sakoer
noe migawe dosa noe teu matak paeh.

[d] Aja dosa noe matak paeh; noe kitoe
mah kaoela teu mitjatoer, jen koedoe
17 dipangnĕdakeun. 'Saniskara kadorakaän
teh [e] nja dosa; sarta aja dosa noe teu
matak paeh. *a* Joh. 20 : 31. *b* p. 3 : 21, 22.
*c* Joh. 14 : 13, 14. *d* Mat. 12 : 31. *e* p. 3 : 4.

18 Oerang pada njaho, [a] oenggal-oenggal
djalma noe geus diowokeun ti Allah
mah, teu milampah dosa; ari noe geus
diowokeun ti Allah, [b] ngaraksa diri so-
rangan, teu katjabak koe [c] noe goreng
19 teja. 'Oerang pada njaho, [d] jen oerang
teh ti Allah; ari sadoenya kabeh nga-
20 djolopong di noe goreng teja. 'Tatapi
oerang pada njaho, jen Poetra Allah
geus soemping, sarta ka oerang geus
maparin pangarti, [e] soepaja oerang nga-
njahokeun ka noe Langkoeng Estoe; sar-
ta oerang teh aja di djĕro noe Lang-
koeng Estoe, tĕgĕsna [f] di djĕro Jesoes
Kristoes, Poetrana. [g] Nja eta teh Allah
noe langkoeng estoe, sarta [h] hiroep noe
21 langgĕng teja. 'Eh anaking! [i] sing pada
ngaraksa diri sorangan, njĕgah ka sa-
koer brahala. Amin. *a* p. 3 : 9. *b* Joed. 21.
*c* p. 2 : 13; 3 : 12. *d* p. 4 : 4, 6. *e* Joh. 17 : 3.
*f* Wahj. 3 : 7. *g* Joh. 20 : 28; Roem 9 : 5. *h* p. 1 : 1, 2.
*i* 1 Kor. 10 : 14.

---

# SĔRAT KADOEWA TI RASOEL JOHANNES.

Sĕrat kaoela [a] kokolot, doematĕng istri
noe kapilih sarta ka poetra-poetrana,
noe pada dipikanjaäh koe kaoela djeung
saestoena, sarta lain koe kaoela bae,
malah koe sakabeh [b] noe nganjahokeun
2 kana kajaktian; 'tina sabab kajaktian,
anoe tĕtĕp di djĕro oerang, sarta nga-
reudjeungan ka oerang salalanggĕngna.
3 'Moegi-moegi [c] maraneh disarĕngan koe
sih-koernija, kawĕlasan reudjeung kasĕ-
nangan, ti Allah Rama, sarta ti Goesti
Jesoes Kristoes, Poetra Rama, dina ka-
jaktian djeung kanjaähan! *a* 1 Petr. 5 : 1;
3 Joh. 1. *b* 1 Tim. 2 : 4; 4 : 3. *c* 1 Tim. 1 : 2.

4 Kaoela [a] boengah katjida, geus mang-
gih poetra njai anoe pada loemampah
dina kajaktian, noeroetkeun timbalan,
anoe koe oerang katampa ti Rama teja.
5 'Ari ajeuna, eh njai! kaoela aja pa-
nĕda, njoeratan teh ka njai [b] lain tina
aja timbalan anjar, saĕnjana ngingĕt-
keun timbalan anoe aja di oerang ti ba-
rangmimiti teja: nja eta oerang moedoe
6 sing silih-pikanjaäh. 'Ari kanjaähan teja
[c] kijeu, lamoen oerang loemampah noe-
roetkeun timbalan andjeunna. Nja ijeu
timbalan teh, sakoemaha noe kadenge
koe maraneh ti barangmimiti, jen ma-
raneh koedoe loemampah dina djĕro eta.
7 'Karana [d] ka doenya teh geus reja noe
datang taroekang njasabkeun, anoe teu
ngakoekeun jen Jesoes Kristoes ĕnggeus
soemping lĕbĕt daging teja. Eta noe
kitoe teh toekang njasabkeun sarta sa-
8 troening Kristoes. 'Maraneh sing pada
ijatna, [e] sangkan oelah koengsi kaoela
kaleungitan anoe beunang migawe ka-
oela, soepaja sing djĕdjĕg kaoela nampa
9 boeroehan. 'Satijap-tijap noe ngarĕmpak,
sarta hanteu tĕtĕp dina piwoeroek Kris-
toes, [f] eta teh teu ngabogaän Allah.
Ari noe tĕtĕp dina piwoeroek Kristoes
mah, nja eta noe ngabogaän Rama teh
10 djeung Poetra. 'Oepama aja noe nga-
datangan ka maraneh, lain mawa pi-
woeroek eta, [g] poma oelah rek diakoe
ka imah, djeung ka noe kitoe oelah
11 oeloek salam. 'Karana saha-saha noe
oeloek salam ka noe kitoe, tĕgĕs tjam-
poer ka pagaweanana noe goreng.
*a* 3 Joh. 3. *b* 1 Joh. 2 : 7; 3 : 11. *c* 1 Joh. 5 : 3.
*d* 1 Joh. 2 : 18; 4 : 1. *e* Gal. 4 : 11; 1 Tes. 3 : 5.
*f* 1 Joh. 2 : 23. *g* Roem 16 : 17; Tit. 3 : 10.

12 Kaoela [a] loba pisan soeratkeuneun
ka maraneh, ngan tatapi hanteu sĕdja
koe kĕrtas reudjeung mangsi; ari pang-
harĕpan kaoela mĕngke manggihan ka
maraneh, sarta sasaoeran biwir pada
biwir, [b] soepaja kaboengahan oerang
13 sing datang ka toetoegna. 'Ari poetra-
poetra saderek njai istri, noe kapilih teja,
pada ngirim salam ka njai. Amin.
*a* 3 Joh. 13, 14. *b* 1 Joh. 1 : 4.

# SĚRAT KATILOE TI RASOEL JOHANNES.

Sěrat kaoela [a] kokolot, doematěng [b]
Gajoes kaäsih, anoe dipikanjaäh koe
kaoela djeung saestoena. *a* 2 Joh. 1.
*b* Roem 16 : 23.
2 Eh kaäsih! ari paněda kaoela, maneh
moegi sing salamět dina saniskara, kitoe
deui tjageur, sakoemaha njawa maneh
3 teh salamět. 'Karana [a] kaoela boengah
katjida, keur mangsa aja doeloer dara-
tang, sarta njaritakeun tina kajaktian
maneh, sakoemaha maneh teh loemam-
4 pah dina kajaktian. 'Kaoela [b] taja ka-
boengahan anoe leuwih ti batan lamoen
ngadenge, jen anak-anak kaoela loemam-
pah dina kajaktian. *a* 2 Joh. 4. *b* 1 Tes. 3 : 9.
5 Eh kaäsih! maneh teh nja satoehoena
dina saniskara noe dipilampah koe ma-
neh ka doeloer-doeloer, těgěsna ka noe
6 njemah. 'Eta geus pada njaritakeun lam-
pah kanjaähan maneh dina koempoelan
garedja; lamoen maneh měkělan ka noe
kitoe, [a] sakoemaha pipantěseunana ka
Allah, eta hade pisan lampah maneh
7 teh. 'Karana noe matak laleumpang,
nja tina sabab djěněngan andjeunna,
[b] hanteu njokot naon-naon ti oerang
8 kapir. 'Manana noe kitoe wadjib koe
oerang [c] ditoeloeng sakasoesahna, soe-
paja oerang djadi pangbantoe kana ka-
jaktian. *a* 1 Tes. 2 : 12. *b* Mat. 10 : 8. *c* Roem 16 : 2.
9 Kaoela geus njoeratan ka garedja;
tatapi Diotrepes, anoe hajang djadi pang-
girangna di garedja teh, teu narimaeun
10 ka kaoela. 'Koe sabab eta, samangsa
kaoela datang, rek ngingětkeun ka dinja
pagaweanana, noe dipilampah koe ma-
nehanana, sok ngawangkong koe omo-
ngan noe ngagorengkeun ka kaoela;
djeung hanteu anggeus koe sakitoe bae,
malah-malah teu ngakoe ka doeloer-
doeloer, toer anoe soeka ngakoe ge koe
manehanana dihalangan, sarta didjong-
11 klokkeun ti garedja. 'Eh kaäsih! [a] poma
oelah noeroetan kana kagorengan, nja
noeroetan teh kana kahadean. [b] Saha-
saha noe migawe hade, eta teh ti Allah;
ari noe migawe goreng mah, eta teu
12 nendjo ka Allah. 'Ari Demetrioes [c] hade
kasěboetkeunana koe sakabehna, sarta
koe kajaktian pisan; malah kaoela ge
miloe njěboet, sarta maneh teh njaho,
[d] jen panjěboet kaoela saestoena.
*a* Djab. 37 : 27; 1 Petr. 3 : 11, 13. *b* 1 Joh. 2 : 29.
*c* 1 Tim. 3 : 7. *d* Joh. 21 : 24.
13 Kaoela [a] loba pisan soeratkeuneun
ka maneh, ngan tatapi hanteu sědja
njoeratan ka maneh koe [b] mangsi reu-
14 djeung kalam. 'Ari pangharěpan kaoela,
hajang geura papanggih djeung maneh,
15 sarta sasaoeran biwir pada biwir. 'Moe-
gi-moegi maneh [c] dipasihan kasěnangan!
Ari sakabeh sobat pada ngirim salam
ka maneh. Pangněpikeun salam kaoela
ka sobat-sobat, kana hidji-hidji ngaran.
*a* 2 Joh. 12. *b* 2 Kor. 3 : 3. *c* 1 Petr. 5 : 14.

# SĚRAT TI RASOEL JOEDAS.

Sěrat kaoela Joedas, [a] abdi Jesoes Kris-
toes, sarta [b] doeloer Jakoboes, doe-
matěng sadaja [c] noe disaoer, noe geus
pada disoetjikeun di djěro Allah Rama,
sarta [d] diraksa pikeun Jesoes Kristoes:
2 'moegi-moegi [e] maraneh pada diwoe-
woehan kawělasan, kasěnangan reu-
djeung kaäsihan! *a* Jak. 1 : 1. *b* Mat. 13 : 55.
*c* 1 Kor. 1 : 2. *d* 1 Petr. 1 : 5. *e* 2 Petr. 1 : 2.
3 Eh kaäsih kaoela! eukeur mah kaoela

měrěloekeun njoeratan ka maraneh tina
hal kasalamětan [a] toenggal bobogaän
oerang, misti kaoela njoeratan teh nja
mepelingan ka maraneh, [b] jen koedoe
mangměrangkeun kapěrtjajaän, noe geus
4 diserenkeun ka djalma saroetji. 'Karana
[c] aja sababaraha djalma geus njoeloe-
soep ka djěro, anoe geus ditoeliskeun
ti babareto baris meunang hoekoeman
ijeu; nja djalma doraka, noe pada njalin
sih-koernija Allah oerang, [d] didjijeun
kalatjoeran, sarta pada nganglěs ka Al-
lah, anoe njangking kawasa njalira,
djeung ka Goesti oerang Jesoes Kristoes.

*a* Tit. 1 : 4; 2 Petr. 1 : 1. *b* Pil. 1 : 27. *c* 2 Petr. 2 : 1—3. *d* Gal. 5 : 13.

5 Tatapi kaoela rek ngingětkeun ka
maraneh, nadjan koe maraneh geus ka-
njahoan ti bareto, jen Pangeran, sang-
geusna ngaleupaskeun bangsa teja ti
tanah Měsir, kadoewana [a] ngaroeksak
6 ka sakoer noe hanteu pěrtjaja. 'Djeung
deui [b] malaikat, noe teu narětěpkeun
kapangkatanana, sarta ka loewar ti ěng-
gonna sorangan, koe andjeunna pada
ditoenggoekeun kana hoekoeman poë
gěde, geus pada ditěrapan rante noe
langgěng, aja di handapeun poëk mong-
7 kleng. 'Tjara [c] Sadoemoe djeung Gomo-
ra, [d] djeung nagara sakoerilingna, noe
pada djarinah saperti eta, sarta ngiloe-
ngiloe kana daging sedjen, geus pada
didjadikeun totonde, [e] njandang siksaän
8 seuneu noe langgěng. 'Nja kitoe keneh
eta djalma teja ngarimpi [f] sarta nga-
rěgědkeun daging, djeung njapirakeun
kana kadjěněngan, sarta ngagogoreng
9 kana kaägoengan. 'Ari [g] Mikail, kapala
malaikat teja, waktoena padoe djeung
Iblis marěboetkeun majit Moesa, teu
wanieun ninggangkeun ka dinja hoe-
koeman ngagogoreng, ngan ari lahira-
nana: [h] Pangeran moegi ngaběndon ka
10 maneh! 'Tatapi [i] ari eta mah sok nga-
gogoreng ka noe teu kanjahoan koe di-
rina; sarta sakoer anoe kanjahoan, tina
geus bakat, saibarat sato teu akalan,
nja eta dipake lantaran ngaroeksak diri
11 sorangan. 'Pitjilakaeun noe kitoe teh!
karana leumpang dina djalan [j] Kain,
sarta tigěděboeg tina bawaning kasasab-
keun koe boeroehan [k] Balhoem, djeung
datang ka toempoer koe hal kabahaän
12 [l] Korah. 'Noe kitoe teh [m] tjatjad dina
oenggal-oenggal hadjat kanjaähan ma-
raneh; ana dadaharan reudjeung, rěwag-
rěwog bae, sarta ngantěpan dirina so-
rangan, bari euweuh kaerana; eta teh
ibarat [n] mega noe euweuh tjaian, ngo-
lejang, kabawa koe sakabeh angin; iba-
rat kakaian dina mamareng rek tiris,
euweuh boewahan, paeh pindo, djeung
13 roengkad; 'ibarat ombak galak di laoet,
[o] ngaboedahkeun wiwirang sorangan;
ibarat bentang iděr, geus ditjadangan
poëk mongkleng boeta-radjin salalang-
14 gěngna. 'Nadjan koe [p] Hanok oge, anoe
katoedjoehna ti Adam, geus diwědjang-
keun djalma noe kitoe teh; ari lahira-
nana: Masing nganjahokeun, Pangeran
geus soemping, [q] pangiringna para soetji
15 bareboe-reboe kagoenganana, 'bakal nga-
hoekoeman ka djalma sakabeh, sarta
njiksa ka sakoer noe doraka, tina sabab
sakabeh panggawe doraka noe geus di-
pigawe koe eta reudjeung dorakana;
kitoe deui [r] tina sabab sakabeh omo-
ngan njogok, anoe geus diomongkeun ka
16 Pangeran koe djalma doraka teh. 'Djal-
ma noe kitoe teh gěgělěnděng, sarta
aral ka papasten sorangan; [s] ari loema-
koena ngadjoedjoer napsoe, djeung soe-
ngoetna ngomong soewaban, sarta moe-
dji-moedji ka djalma, ngarah kahasilan.

*a* Ibr. 3 : 16—19. *b* 2 Petr. 2 : 4, 9. *c* 2 Petr. 2 : 6. *d* 5 Moesa 29 : 23. *e* Mat. 25 : 41; 2 Tes. 1 : 9. *f* 2 Petr. 2 : 10. *g* Dan. 12 : 1; 2 Petr. 2 : 11. *h* Djak. 3 : 2. *i* 2 Petr. 2 : 12. *j* 1 Joh. 3 : 12. *k* 2 Petr. 2 : 15. *l* 4 Moesa 16. *m* 2 Petr. 2 : 13, 17. *n* Sil. 25 : 14. *o* Jěs. 57 : 20. *p* 1 Moesa 5 : 18. *q* 5 Moesa 33 : 2. *r* Mat. 12 : 36. *s* 2 Petr. 2 : 18.

17 Tatapi ari maraneh teh, eh kaäsih!
[a] sing pada ngingětkeun kana kasaoeran,
anoe geus disaoerkeun ti heula koe para
rasoel Goesti oerang Jesoes Kristoes;
18 'kapan misaoerna ka maraneh, [b] jen
dina ahir djaman bakal aja djalma ma-
rojok, eta loemakoena ngadjoedjoer nap-
19 soena noe doraka. 'Nja anoe kitoe teh
noe ngalingkarkeun maneh, estoe [c] djal-
ma pinjawa, hanteu ngabogaän Roh.
20 'Tatapi ari maraneh teh, eh kaäsih!
[d] moedoe ngaděgkeun diri maraneh dina
kapěrtjajaän maraneh noe leuwih soetji,
sarta moedoe něněda di djěro Roh Soetji.
21 'Sing [e] ngaraksa diri maraneh, soepaja
pada tětěp dina kaäsihan Allah; sarta
[f] moedoe ngarěp-ngarěp kana kawělasan
Goesti oerang Jesoes Kristoes baris kana

22 hiroep noe langgĕng. 'Sarta koedoe
bedakeun, noe sawareh koe maraneh ka-
23 roenjaän; 'aja noe sedjen moedoe toe-
loengan dikĕkĕtir, sarta eta teh rontok
[g] djait ti djĕro seuneu; djeung sanadjan
ka badjoe oge anoe karĕgĕdan koe da-
ging, moedoe giroek. *a* 2 Petr. 3 : 2.
*b* 2 Petr. 3 : 3. *c* 1 Kor. 2 : 14. *d* Kol. 2 : 7. *e* 1 Joh.
5 : 18. *f* Tit. 2 : 13. *g* Djak. 3 : 2.

24 Dĕmi noe langkoeng kawasa ngaraksa
ka maraneh, soepaja oelah koengsi ti-
tadjong, [a] sarta ngadjagragkeun mara-
neh bari euweuh koetjiwana di pajoe-
neun kamoeljaän andjeunna, reudjeung
25 kaboengahan, 'tĕgĕs [b] Allah anoe pintĕr
njalira, Djoeroe-salamĕt oerang, [c] eta
noe koedoe dibaktian kamoeljaän djeung
kaägoengan, kasantosaän djeung ka-
wasa, ajeuna ijeu sarta langgĕng sala-
lawasna! Amin. *a* Kol. 1 : 22; 1 Tes. 5 : 23.
*b* Roem 6 : 27; 1 Tim. 1 : 1, 17. *c* 2 Petr. 3 : 18.

# KITAB WAHJOE.

## BEUNANG NGARANG JOHANNES.

### PASAL 1.

Ijeu Wahjoe Jesoes Kristoes, anoe koe
Allah dipasihkeun ka andjeunna, soe-
paja noedoehkeun ka abdi-abdina pĕr-
kara noe geus pasti tereh piboektieun;
eta teh dilantarankeun ka malaikat an-
djeunna, sarta dinjahokeun ka Johannes
2 abdina, 'noe [a] geus mĕrtelakeun pangan-
dika Allah sarta pĕrtelaän Jesoes Kris-
toes, saniskara bae noe geus katendjo.
3 'Salamĕt anoe ngadji, kitoe deui noe
ngadarenge kana kasaoeran ijeu piwĕ-
djang, [b] sarta bari nĕtĕpkeun ka sakoer
noe disĕboet sadjĕroning eta; karana
[c] geus deukeut ka mangsana.
*a* Joh. 21 : 24. *b* p. 22 : 7. *c* 1 Petr. 4 : 7; p. 22 : 10.

4 Sĕrat kaoela Johannes, doematĕng [a]
noe toedjoeh garedja, noe aja di tanah
Asia: [b] moegi-moegi maraneh pada di-
paparin sih-koernija reudjeung kasĕna-
ngan ti [c] noe djoemĕnĕng, sarta djoe-
mĕnĕng ti tatadina, djeung bakal soem-
ping teja; kitoe deui tina [d] toedjoeh Roh,
anoe di pajoeneun panglinggihanana;
5 'sarta ti Jesoes Kristoes, [e] saksi noe
satoehoe teja, [f] tjikal tanghi pangheu-
lana ti sakoer djalma noe paeh, djeung
kapalaning sagala radja di boemi; nja
andjeunna [g] noe miasih ka oerang, sarta
geus ngoembah diri oerang koe lantaran
gĕtih andjeunna, ngaleungitkeun dosa-
6 dosa oerang; 'malah-malah geus nga-
djadikeun oerang [h] radja djeung pang-
hoeloe bade ka Allah, Ramana. [i] Nja
andjeunna noe koedoe dibaktian ka-
moeljaän djeung kawasa langgĕng sa-
7 lalawasna. Amin. 'Masing njaho, [j] an-
djeunna rek soemping nitihan mega;
sarta [k] bakal katendjo koe sakabeh pa-
non, samalah koe noe geus nĕwĕk ka
andjeunna oge; djeung sagala bangsa noe
di boemi bakal pada aloek-aloekan koe
pĕrkara andjeunna. Saestoena pisan,
amin. *a* p. 1 : 11. *b* Roem 1 : 7. *c* p. 1 : 8. *d* Jĕs. 11 : 2;
Djak. 4 : 10. *e* Jĕs. 55 : 4; p. 3 : 14. *f* Kol. 1 : 18.
*g* Ep. 5 : 2; p. 7 : 14. *h* p. 5 : 10. *i* Ibr. 13 : 21. *j* Dan.
7 : 13; Mat. 24 : 30. *k* Djak. 12 : 10.

8 Kami teh nja [a] Alpa djeung Omega,
[b] noe mimiti sarta djeung panganggeusan,
soer pangandika Pangeran, [c] anoe djoe-
mĕnĕng, sarta djoemĕnĕng ti tatadina,
djeung bakal soemping teja, nja noe
Langkoeng Kawasa. *a* p. 22 : 13.
*b* Jĕs. 41 : 4; 44 : 6. *c* p. 1 : 4.

9 Kaoela Johannes, doeloer maraneh,
djeung batoer dina kasoekĕran, sarta
dina karadjaän, djeung dina [a] kaman-
tĕpan Jesoes Kristoes, keur aja di poelo
ngaran Patmos, [b] koe tina pangandika
Allah, sarta tina pĕrtelaän Jesoes Kris-
10 toes. 'Ari dina [c] poë Goesti, kaoela keur
parĕng [d] di djĕro Roh; toeloej ngadenge
toekangeun kaoela sowara tarik pisan,

11 sapĕrti sora sangkakala; 'ari lahiranana:
Kami teh nja Alpa djeung Omega, noe
pangheulana sarta djeung pangpandeu-
rina; ari noe katendjo koe maneh, koedoe
toeliskeun djijeun kitab, sarta toeloej
kirimkeun ka noe toedjoeh garedja, noe
aja di tanah Asia; nja eta ka Epesoes,
ka Sĕmirna, ka Pergamoes, ka Tiatira,
ka Sardis, ka Piladelpia, djeung ka Lao-
12 dikea. 'Geus kitoe kaoela malik, rek
nangen eta sowara noe ngalahir ka ka-
oela teja. Dĕmi geus malik, kaoela nen-
13 djo [e] adjoeg ĕmas toedjoeh; 'ari [f] di
tĕngah-tĕngah eta toedjoeh adjoeg teh
aja noe siga [g] Poetra manoesa roepana,
nganggo djoebah, sarta sĕmĕt dadana
14 [h] nganggo beulitan ĕmas. 'Mastakana
[i] djeung ramboetna ngĕplak, tjara boe-
loe domba bodas, sapĕrti saldjoe; ari
15 [j] sotjana lir hoeroenging seuneu; 'dam-
palna djiga [k] soewasa gilap, sarta roehaj
sapĕrti dina parapen; ari gĕntrana [l] tjara
16 ngagoeroehna tjai gĕde. 'Sarta dina pa-
nangan andjeunna tĕngĕn aja toedjoeh
bentang; djeung tina bahamna aja noe
bidjil [m] hidji pĕdang seukeut kentja-ka-
toehoe; ari pameunteuna lir sorot pa-
17 non-poë keur meudjeuhna mengret. 'Ba-
rang katendjo koe kaoela, [n] broek kaoela
teh roeboeh ka dampalna tjara noe paeh
bae. Ladjĕng andjeunna noempangkeun
panangan tĕngĕn ka kaoela, bari ngala-
hir kijeu: Montong sijeun-sijeun; kami
teh noe pangheulana djeung pangpan-
18 deurina, 'sarta [o] anoe hiroep teh. Kami
tadina geus maot; ijeu geuning ajeuna
kami hiroep langgĕng salalawasna. Sarta
[p] kami noe boga sosi maot djeung ĕng-
19 gon noe paeh. 'Geura noeliskeun anoe
geus katendjo koe maneh, sakoer noe
beh aja, djeung noe bakal boekti mĕngke;
20 'nja eta rasijah noe toedjoeh bentang,
noe katendjo koe maneh dina leungeun
kami katoehoe, sarta noe toedjoeh
adjoeg ĕmas. Ari toedjoeh bentang teja
nja eta [q] malaikat noe toedjoeh ga-
redja; dĕmi toedjoeh adjoeg teja nja
eta noe toedjoeh garedja.

*a* p. 3:10. *b* p. 6:9. *c* Lal. 20:7. *d* p. 4:2. *e* Djak. 4:2. *f* p. 2:1. *g* Dan. 7:13; p. 14:14. *h* Dan. 10:5; p. 15:6. *i* Dan. 7:9. *j* p. 2:18. *k* Jĕh. 1:4, 27. *l* Jĕh. 43:2; p. 14:2. *m* Jĕs. 49:2; Ibr. 4:12; p. 2:12. *n* Dan. 10:9, 16, 19. *o* Roem 6:9, 10. *p* Roem 14:9; p. 20:1. *q* p. 2:1.

## PASAL 2.

Koedoe njoeratan ka malaikat garedja
noe di Epesoes, kijeu oenina: Ari
lahirna [a] noe njĕpĕng toedjoeh bentang
dina panangan tĕngĕn, sarta ngidĕr di
tĕngah-tĕngah toedjoeh adjoeg ĕmas
2 teja, nja kijeu: 'Kami njaho di pagawean
maneh, djeung di kasoesahan maneh,
kitoe deui di kamantĕpan maneh, sarta
jen maneh hanteu paja ka djalma go-
reng; ari [b] noe ngarakoekeun dirina
rasoel, padahal lain, eta koe maneh geus
3 didjadjal, kapanggih pada bohong. 'Sarta
maneh boga kamantĕpan, djeung geus
milampah sabar tina sabab ngaran kami,
4 sarta teu pisan datang ka tjape. 'Tatapi
kami aja tjawadeun ka maneh, jen ma-
neh geus ninggalkeun kanjaähan anoe
5 barangmimiti. 'Koe sabab eta, geura
ngingĕtkeun ka oeroet maneh memeh
ragrag, djeung koedoe tobat, sarta nga-
lampahkeun pagawean noe barangmi-
miti. Lamoen teu kitoe, maneh koe kami
kĕntjĕng pisan didatangan, sarta adjoeg
maneh rek disingkirkeun tina ĕnggonna,
6 oepama maneh teu tobat mah. 'Tatapi
aja oge noe kapanggih di maneh geu-
leuh ka panggawe [c] ahli Nikolai, kageu-
7 leuh kami keneh. 'Saha-saha noe boga
tjeuli, koedoe dengekeun anoe koe Roh
dilahirkeun ka garedja. Saha-saha [d] noe
oenggoel, tangtoe koe kami dibere dada-
haran tina [e] tangkal kahiroepan, anoe aja
dina Pirdoes Allah.

*a* p. 1:13, 16. *b* 2 Kor. 11:13. *c* p. 2:15. *d* p. 21:7. *e* p. 22:2.

8 Djeung koedoe njoeratan ka malaikat
garedja noe di Sĕmirna, kijeu oenina:
Ari lahirna [a] noe pangheulana sarta
djeung pangpandeurina, noe maot sarta
9 hiroep deui teja, nja kijeu: 'Kami njaho
di pagawean maneh, djeung di kasoekĕ-
ran maneh, sarta di kamalaratan maneh,
(tatapi maneh teh beunghar,) kitoe deui
dina ngagogorengna djalma [b] noe nga-
rakoekeun dirina oerang Jahoedi, pa-
dahal lain, ĕnjana mah masigit Setan.
10 'Poma-poma [c] oelah sijeun koe sangsara,
sakoer noe bakal kasorang koe maneh.
Kanjahokeun koe maneh, aja ti lĕbah
maraneh, koe Iblis rek diasoepkeun ka
pangberokan, [d] soepaja maraneh ditjoba;
sarta maraneh pimeunangeun kasoekĕ-
ran sapoeloeh poë lilana. [e] Masing toe-
hoe nĕpi ka paeh, lamoen kitoe maneh

koe kami tangtoe dibere makoeta kahi-
11 roepan. 'Saha-saha noe boga tjeuli, koe-
doe dengekeun anoe koe Roh dilahirkeun
ka garedja. Saha-saha noe oenggoel,
hamo meunang balahi [f] tina maot ka-
doewa. *a* p. 1 : 17, 18; 21 : 6. *b* p. 3 : 9.
*c* Mat. 10 : 28. *d* 1 Petr. 4 : 12. *e* Mat. 24 : 13;
p. 3 : 11. *f* p. 20 : 6, 14; 21 : 8.

12 Djeung koedoe njoeratan ka malaikat
garedja noe di Pergamoes, kijeu oenina:
Ari lahirna [a] noe kagoengan pĕdang
seukeut kentja-katoehoe teja, nja kijeu:
13 'Kami njaho di pagawean maneh, sarta
di pangtjitjingan maneh, nja di ĕnggon
pangdijoekan Setan. Maneh teh tĕtĕp ka
ngaran kami, sarta teu moengkir ti ka-
pĕrtjajaän kami, tjatjakan keur mangsa
Antipas ge, saksi kami noe satoehoe, anoe
geus dipaehan di maraneh, di ĕnggon
14 pangdijoekan Setan teja. 'Tatapi kami
aja tjawadeun saeutik ka maneh, jen
maneh katjitjingan djalma noe njarĕkĕl
ka [b] papatah Balhoem; eta teh mama-
gahan ka Balak, sina neundeun tatadjo-
ngan ka hareupeun oerang Israil, pam-
brihna [c] soepaja pada ngahakan koerban
15 brahala djeung djinah. 'Sarta maneh
kitoe deui katjitjingan djalma noe nja-
rĕkĕl ka papatah [d] ahli Nikolai; nja eta
16 kageuleuh kami. 'Koe sabab eta, [e] maneh
teh koedoe tobat. Lamoen teu kitoe,
maneh koe kami kĕntjĕng pisan dida-
tangan, sarta toeloej [f] rek mĕrangan ka
darinja, make pĕdang soengoet kami.
17 'Saha-saha noe boga tjeuli, koedoe de-
ngekeun anoe koe Roh dilahirkeun ka
garedja. Saha-saha noe oenggoel, tang-
toe koe kami dibere dadaharan tina
[g] Manna noe gaib, djeung deui dibere
batoe bodas tjitjiren, sarta dina batoe
teh aja toelis [h] ngaran anjar, hanteu aja
noe njaho, ngan anoe nampa bae.
*a* p. 1 : 16. *b* 4 Moesa 25 : 1, 2; 31 : 16. *c* Lal. 15 : 29.
*d* p. 2 : 6. *e* p. 3 : 3. *f* p. 19 : 15, 21. *g* Joh. 6 : 32.
*h* Jĕs. 62 : 2.

18 Djeung koedoe njoeratan ka malaikat
garedja noe di Tiatira, kijeu oenina: Ari
lahirna Poetra Allah, [a] noe sotjana lir
hoeroenging seuneu, sarta dampalna
djiga soewasa gilap teja, nja kijeu:
19 'Kami njaho di pagawean maneh, sarta
di kanjaähan maneh, djeung dina toe-
toeloeng maneh, kitoe deui dina kapĕr-
tjajaän maneh, djeung dina kamantĕpan
maneh, sarta jen pagawean maneh noe
pandeuri poendjoel manan noe ti heula.
20 'Tatapi kami aja tjawadeun ka maneh,
jen awewe noe ngaran [b] Isebel koe ma-
neh diantĕp bae; eta teh ngakoekeun
dirina nabi, djeung mamatahan, sarta
ngagĕndam ka abdi-abdi kami, soepaja
milampah djinah djeung ngahakan koer-
21 ban brahala. 'Eta awewe koe kami geus
ditempoan, soepajana tobat; tatapi teu
daekeun tobat mitjeun lampahna djinah.
22 'Kanjahokeun koe maneh, [c] eta koe ka-
mi rek ditotogkeun ka ĕnggonna; ari
sakoer noe ngaranjed ka manehanana
rek didatangan kasoekĕran bangĕt ka-
tjida, lamoen teu tobat mitjeun paga-
23 weanana mah. 'Ari anak-anakna dek
dipaehan koe pagĕboeg. Sarta sakabeh
garedja bakal pada njaho, jen nja kami
[d] noe ngawaspadakeun kana kaboeboe-
wahan djeung kana hate. Djeung kami
tangtoe pimereëun ka maraneh, [e] hidji-
hidji djalma, koemaha pagawean mara-
24 neh bae. 'Tatapi kami ngalahir ka ma-
raneh, ka noe sedjen ti eta di Tiatira,
sakoer noe teu noeroet ka papatah kitoe,
djeung teu njaho ka djĕro-djĕrona Setan,
koemaha omong maranehanana: Kami
teu rek noempangkeun ka maraneh moe-
25 watan sedjen. 'Tatapi ari noe geus djadi
bobogaän maraneh mah, [f] eta koedoe
26 tjangking, nĕpi ka soemping kami.'Saha-
saha noe oenggoel, djeung nĕtĕpkeun ka
pagawean kami [g] nĕpi ka panoengtoe-
ngan, tangtoe koe kami dibere kawasa
27 ngoeroes ka oerang kapir; 'bakal nga-
ngon ka darinja make iteuk beusi;
oerang kapir teh dirĕmoekkeun tjara
wawadahan beunang pandjoenan; [h] sa-
pĕrti diri kami bae geus nampa ti Ama
28 kami. 'Djeung deui koe kami rek dibere
29 [i] bentang isoek. 'Saha-saha noe boga
tjeuli, koedoe dengekeun anoe koe Roh
dilahirkeun ka garedja. *a* p. 1 : 14, 15.
*b* 1 Radj. 16 : 31; 2 Radj. 9 : 22. *c* Aj. 33 : 19.
*d* Djab. 7 : 10; Jĕr. 17 : 10. *e* p. 20 : 12, 13. *f* p. 3 : 11.
*g* Mat. 24 : 13. *h* Djab. 2 : 8, 9. *i* 2 Petr. 1 : 19;
p. 22 : 16.

## PASAL 3.

Djeung koedoe njoeratan ka malaikat
garedja noe di Sardis, kijeu oenina:
Ari lahirna [a] noe kagoengan Roh Allah
noe toedjoeh djeung noe toedjoeh ben-
tang teja, nja kijeu: Kami njaho di

pagawean maneh, jen maneh teh disĕ-
boetkeun hiroep, tatapi ĕnjana mah paeh.
2 'Geura njaring, sarta koedoe koewat-
keun satinggalna, pedah rek paeh; ka-
rana pagawean maneh koe kami ka-
panggih hanteu pĕpĕk di pajoeneun
3 Allah. 'Koe sabab kitoe, geura ingĕtkeun
pĕta maneh basa nampa djeung nga-
denge ka eta pĕrkara, sarta tĕtĕpkeun,
[b] djeung koedoe tobat. Oepama maneh
[c] teu njaring mah, kami tangtoe ngada-
tangan ka maneh tjara paling, sarta
maneh moal pinjahoĕun dina waktoe
4 kami ngadatangan ka maneh teh. 'Ta-
tapi maneh di Sardis boga oge djalma
saeutik-eutikeun, noe teu ngotoran pa-
pakeanana; eta teh bakal leuleumpa-
ngan djeung kami reureudjeungan sarta
[d] make papakean bodas; karana eta
5 pada pantĕs kitoe. 'Saha-saha noe oeng-
goel, tangtoe dipakeanan koe papakean
bodas, sarta ngaranna koe kami moal
dipareuman tina [e] kitab kahiroepan,
djeung [f] ngaranna koe kami bakal di-
akoe di pajoeneun Ama kami, sarta di
hareupeun para malaikat andjeunna.
6 'Saha-saha noe boga tjeuli, koedoe de-
ngekeun anoe koe Roh dilahirkeun ka
garedja. *a* p. 1:4, 16; 2:1. *b* p. 2:16.
*c* Mat. 24:42, 43; 1 Tes. 5:2. *d* p. 4:4. *e* Djab.
69:29; Pil. 4:3; p. 13:8. *f* Mat. 10:32; Loek. 12:8.

7 Djeung koedoe njoeratan ka malaikat
garedja noe di Piladelpia, kijeu oenina:
Ari lahirna [a] noe Langkoeng Soetji, noe
Langkoeng Estoe, noe kagoengan [b] sosi
Dawoed teja, noe ngaboekakeun sarta
taja noe bisa meundeutkeun, noe meun-
deutkeun sarta taja noe bisa ngaboeka-
8 keun, nja kijeu: 'Kami njaho di paga-
wean maneh. Masing njaho, kami di ha-
reupeun maneh geus mere [c] panto mo-
longo, sarta moal aja noe bisa meun-
deutkeun; karana tanaga maneh teh
leutik, sarta maneh geus ngestoekeun ka
piwoeroek kami, djeung teu nganglĕs ka
9 ngaran kami. 'Kanjahokeun koe maneh,
kami mere ka maneh sawareh djalma
noe kaäsoep [d] masigit Setan, ti lĕbah
noe ngarakoekeun dirina oerang Ja-
hoedi, padahal lain, ĕnjana mah bohong;
masing njaho, kami rek mĕtakeun eta
soepaja daratang, [e] sina njĕmbah di ha-
reupeun soekoe maneh, bari narimakeun
10 jen kami teh mikanjaäh ka maneh. 'Tina
sabab maneh geus ngestoekeun ka pi-
woeroek [f] kamantĕpan kami, eta kami
kitoe deui bakal ngaraksa ka maneh,
diloepoetkeun ti waktoe panggoda, [g] noe
pidatangeun ka sadoenya kabeh, baris
ngagoda ka sakoer djalma noe goemĕlar
11 di boemi. 'Masing njaho, [h] kami teh
tereh datang. [i] Koedoe tjangking noe
geus djadi bobogaän maneh, soepaja
oelah aja noe njokot makoeta maneh.
12 'Saha-saha noe oenggoel, tangtoe koe
kami didjadikeun [j] tihang dina kabah
Allah kami, djeung moal ka loewar deui
ti dinja; sarta koe kami eta bakal ditoe-
lisan [k] padjĕnĕngan Allah kami, djeung
[l] ngaran nagara Allah kami, nja eta
Jĕroesalem anjar, anoe toeroen ti sawar-
ga ti Allah kami, kitoe deui [m] ngaran
13 kami noe anjar. 'Saha-saha noe boga
tjeuli, koedoe dengekeun anoe koe Roh
dilahirkeun ka garedja. *a* p. 6:10.
*b* Jĕs. 22:22. *c* 1 Kor. 16:9. *d* p. 2:9. *e* Jĕs. 45:14;
49:23; 60:14. *f* p. 1:9. *g* Mat. 24:21. *h* p. 22:7.
*i* p. 2:25. *j* Gal. 2:9. *k* p. 22:4. *l* p. 21:2.
*m* Pil. 2:9; p. 19:12.

14 Djeung deui koedoe njoeratan ka ma-
laikat garedja noe di Laodikea, kijeu
oenina: Ari lahirna [a] Amin, Saksi noe
satoehoe sarta noe langkoeng estoe,
djeung [b] Awitna ti sakabeh dadamĕlan
15 Allah, nja kijeu: 'Kami njaho di paga-
wean maneh, jen maneh teu tiis teu panas.
Ĕh, djeung kitoe mah maneh mĕnding
16 tiis atawa panas! 'Koe sabab eta, pedah
maneh hambar, teu tiis teu panas, ma-
neh koe kami rek diboerakeun tina soe-
17 ngoet kami. 'Karana tjĕk maneh: [c] Aing
beunghar, djeung soegih-moekti, teu
pisan boga kakoerang; sarta maneh teu
njaho, jen diri maneh nja kabalangsak,
nja laip, nja malarat, nja lolong, nja
18 boeroendoel. 'Ari papatah kami, maneh
geura meuli ka kami [d] ĕmas beunang
ngabĕsot koe seuneu, soepaja maneh
ĕnja beunghar; djeung [e] papakean bodas,
baris makeanan diri maneh, soepaja oe-
lah katembong wiwirang kaboeroendoe-
lan maneh; kitoe deui oebar panon,
baris ngoelasan panon maneh, soepaja
19 maneh bisa nendjo. 'Saha-saha djalma
[f] noe koe kami dipikanjaäh, eta koe
kami diwarah djeung dipĕpĕrih. Ma-
nana maneh sing sarĕgĕp, [g] sarta koe-
20 doe tobat. 'Masing njaho, ijeu kami [h]

nangtoeng hareupeun panto, bari ngĕ-
trok-ngĕtrok. Lamoen aja djalma nga-
denge sowara kami, seug ngaboekakeun
panto, [i] kami tangtoe asoep ka imahna,
bari toeloej reureudjeungan dahar djeung
manehanana, ari manehanana kitoe deui
21 reureudjeungan djeung kami. 'Saha-saha
noe oenggoel,. tangtoe koe kami diidi-
ngan [j] dijoek reureudjeungan djeung ka-
mi dina pangtjalikan kami; sapĕrti kami
ge geus oenggoel, sarta [k] tjalik reureu-
djeungan djeung Ama kami dina pang-
22 linggihan Ama. 'Saha-saha noe boga
tjeuli, koedoe dengekeun anoe koe Roh
dilahirkeun ka garedja.

*a* 2 Kor. 1 : 20; p. 1 : 5; 19 : 11. *b* Sil. 8 : 22; Kol. 1 : 15. *c* Hos. 12 : 9; 1 Kor. 4 : 8. *d* Djab. 12 : 7. *e* p. 3 : 4; 19 : 8. *f* Ibr. 12 : 6. *g* p. 2 : 16. *h* Loek. 12 : 36. *i* Joh. 14 : 23. *j* Mat. 19 : 28. *k* Ibr. 12 : 2.

## PASAL 4.

Sanggeusing kitoe kaoela nendjo, di
sawarga beh [a] aja panto molongo;
ari [b] sowara noe ti heula, noe kadenge
koe kaoela sasaoeran ka kaoela, noe
sapĕrti sangkakala teja, pok ngalahir
kijeu: Geura oenggah ka dijeu, kami dek
noedoehkeun ka maneh anoe geus pasti
2 pidjadieun dina mangsa ka hareup. 'Sa-
pada-harita keneh kaoela teh aja [c] di
djĕro Roh. Beh di djĕro sawarga aja
hidji panglinggihan, sarta aja noe linggih
3 dina eta panglinggihan. 'Ari anoe linggih
teh, [d] katendjona sapĕrti intĕn jaspis
sarta jakoet roepana; djeung sakoebĕng-
na panglinggihan [e] aja katoembiri, ka-
4 tendjona sapĕrti djamroet roepana. 'Sa-
koerilingna panglinggihan teh [f] aja deui
doewa poeloeh opat pangtjalikan; djeung
dina eta pangtjalikan katendjo koe ka-
oela aja noe tjaralik doewa poeloeh opat
sĕsĕpoeh, [g] pada nganggo panganggo
bodas, djeung ngaranggo makoeta ĕmas.
5 'Sarta ti djĕro panglinggihan teh [h] bi-
djil kilat, djeung sowara, sarta goeloe-
doeg. Djeung di pajoeneun panglinggi-
han aja toedjoeh palita seuneu ngagĕn-
tjlang, nja eta [i] noe toedjoeh Roh Allah.
6 'Sarta di hareupeun eta panglinggihan
aja [j] laoet gĕdah, siga karistal roepana.
Ari di tĕngahna panglinggihan, djeung
sakoerilingna panglinggihan aja [k] opat
mahloek; eta ti hareupna sarta ti toe-
7 kangna pinoeh koe panon. 'Ari [l] mahloek
noe kahidji djiga singa roepana, mah-
loek noe kadoewa djiga anak sapi roe-
pana, mahloek noe katiloe beungeutna
tjara beungeut manoesa; ari mahloek
noe kaopat roepana siga manoek ga-
8 loedra keur hibĕr. 'Dĕmi eta opat [m]
mahloek hidji-hidji pada boga gĕnĕp
djangdjang, sarta di loewarna djeung
di djĕrona pada pinoeh koe panon; djeung
teu reureuh eta teh beurang-peuting;
ari pokna: [n] Soetji, soetji, soetji Goesti
Allah, [o] anoe Langkoeng Kawasa, noe
djoemĕnĕng ti tatadina, noe djoemĕnĕng
9 ajeuna, sarĕng bade soemping! 'Ari keur
mangsa eta mahloek ngahatoerkeun ka-
moeljaän, djeung hormat, sarta noehoen
ka noe linggih dina panglinggihan, anoe
djoemĕnĕng langgĕng salalawasna teja,
10 'brĕk [p] eta noe doewa poeloeh opat
sĕsĕpoeh pada mĕndĕk ka pajoeneun
anoe linggih dina panglinggihan, sarta
saroedjoed ka noe djoemĕnĕng langgĕng
salalawasna teja, djeung njanggakeun
makoetana ka pajoeneun panglinggihan,
11 bari oendjoekan: 'Andjeun, noen Pange-
ran! [q] anoe lajak dibaktosan kamoel-
jaän, sarĕng kahormatan, rawoeh ka-
wasa; karantĕn nja andjeun noe nga-
damĕl saniskantĕn pĕrkawis, sarĕng
pangajana kalajan pangdjadina ngan
koe kĕrsa andjeun bae.

*a* p. 19 : 11. *b* p. 1 : 10. *c* p. 1 : 10; 17 : 3. *d* Jĕh. 1 : 26—28. *e* p. 10 : 1. *f* Jĕs. 24 : 23. *g* p. 3 : 4, 5. *h* p. 8 : 5. *i* p. 5 : 6. *j* p. 15 : 2. *k* Jĕh. 1 : 5. *l* Jĕh. 1 : 10. *m* Jĕh. 1 : 6, 11. *n* Jĕs. 6 : 3. *o* p. 11 : 17. *p* p. 5 : 14. *q* p. 5 : 12, 13; 7 : 10—12.

## PASAL 5.

Tidinja kaoela nendjo, [a] anoe linggih
dina panglinggihan teja, [b] panangan-
nana tĕngĕn aja kitab, ari di djĕrona
djeung di loewarna aja toelisan, sarta
make tjap pangrapĕt, rejana toedjoeh.
2 'Geus kitoe kaoela nendjo hidji ma-
laikat [c] bĕdas pisan, eta teh ngagĕro
sarta tarik sowarana: Saha noe pantĕs
moeka eta kitab, djeung ngalaän tjapna?
3 'Ari noe di sawarga, djeung noe di boemi,
kitoe deui noe sahandapeun boemi, sa-
hidji ge taja noe bisa moeka eta kitab,
4 soemawonna ngilikan eusina. 'Tidinja
kaoela tjeurik kanjĕnjĕrian, tina sabab
hidji ge taja noe kapanggih pantĕs pi-
moekaeun eta kitab, soemawonna ngi-
5 likan eusina. 'Ari [d] para sĕsĕpoeh teja
noe hidji pok njaoer ka kaoela: Poma

oelah tjeurik! Masing njaho, [e] Singa ti
kaom Joeda, [f] Akar Dawoed teja, [g] geus
oenggoel, bakal moeka eta kitab, sarta
6 ngalaän noe toedjoeh tjapna. 'Toeloej
katendjo koe kaoela, beh di tĕngah
panglinggihan, sarta di tĕngah noe opat
mahloek, djeung di tĕngah para sĕsĕ-
poeh teja, aja hidji [h] Domba nangtoeng,
kawas beunang meuntjit; ari tandoekna
toedjoeh, sarta panonna toedjoeh, nja
eta hartina [i] noe toedjoeh Roh Allah,
noe dipiwarang ka satoengkĕbing boemi.
7 'Tidinja Domba teh njampeurkeun, seug
njandak eta kitab ti panangan tĕngĕn
anoe linggih dina panglinggihan teja.
8 'Ari geus njandak kitab teh, toeloej noe
opat mahloek, kitoe deui noe doewa
poeloeh opat sĕsĕpoeh teja, [j] brĕk ma-
rĕndĕk ka pajoeneun eta Domba, pada
boga [k] katjapi hidji sewang, kitoe deui
pinggan ĕmas pinoeh koe seuseungitan,
[l] nja eta tĕgĕsna panĕda djalma saroetji.
9 'Sarta pada njanji [m] koe hidji poepoe-
djian anjar, kijeu pokna: [n] Nja andjeun
anoe lajak njandak eta kitab, sarĕng
ngalaänan tjapna; karantĕn andjeun
geus dipeuntjit, sarĕng [o] geus ngagaleuh
diri simkoering koe margi gĕtih salira
andjeun, bade kagoengan Allah, ti oeng-
gal-oenggal kaom, sarĕng basa, sarĕng
10 toeroenan, sarĕng bangsa; 'kalajan sim-
koering koe andjeun geus pada didamĕl
[p] radja sarĕng panghoeloe bade ka Al-
lah, sarĕng simkoering bakal ngaradjaän
11 di boemi. 'Tidinja kaoela nendjo, sarta
ngadenge sowara malaikat loba pisan,
anoe ngarijoengan panglinggihan, djeung
ka mahloek, sarta ka para sĕsĕpoeh
teja; [q] ari bilanganana manglaksa-laksa
12 djeung mangreboe-reboe. 'Eta teh pada
njaoer, tarik pisan sowarana, kijeu: Ari
Domba, noe dipeuntjit teja, pantĕs nam-
pa kawasa, djeung kamoektian, djeung
kapintĕran, djeung kabĕdasan, djeung
kahormatan, djeung kamoeljaän, sarta
13 poedji. 'Djeung [r] sakabeh noe goemĕlar,
anoe koemĕlip di sawarga, djeung di
boemi, djeung di sahandapeun boemi,
kitoe deui noe aja di laoet, sarta saeu-
sina kabeh, koe kaoela kadenge kijeu
omongna: [s] Ari noe linggih dina pang-
linggihan, kitoe deui Domba, koedoe
dibaktian poedji, djeung kahormatan,
djeung kamoeljaän, sarta kawasa lang-
14 gĕng salalawasna. 'Ari noe opat mah-
loek teja ngomongna: [t] Amin! Ari noe
doewa poeloeh opat sĕsĕpoeh seug ma-
rĕndĕk, sarta soedjoed ka noe djoemĕ-
nĕng langgĕng salalawasna teja.

*a* p. 4 : 2. *b* Jĕh. 2 : 9, 10. *c* p. 10 : 1. *d* p. 4 : 4. *e* 1 Moesa 49 : 9, 10. *f* p. 22 : 16. *g* p. 3 : 21. *h* Joh. 1 : 29; p. 1 : 18. *i* p. 1 : 4. *j* p. 4 : 10. *k* p. 14 : 2. *l* Djab. 141 : 2. *m* Djab. 33 : 3; p. 14 : 3. *n* p. 4 : 11. *o* Lal. 20 : 28; 1 Kor. 6 : 20. *p* p. 1 : 6; 22 : 5. *q* Dan. 7 : 10; Ibr. 12 : 22. *r* Pil. 2 : 10. *s* p. 4 : 11; 7 : 10, 12. *t* p. 19 : 4.

## PASAL 6.

Geus kitoe kaoela nendjo, mangsa Dom-
ba teh [a] moeka hidji tjap ti noe toe-
djoeh teja; sarta kaoela ngadenge [b] eta
opat mahloek teh noe hidji ngomong,
sorana tjara goeloedoeg, pokna: Hijap
2 ka dijeu, geura tendjo! 'Tidinja kaoela
nendjo, beh aja [c] hidji koeda bodas;
ari noe toempakna mawa gondewa,
djeung dipaparin makoeta; toeloej ma-
djoe bari oenggoel, djeung soepaja sina
oenggoel. *a* p. 5 : 5. *b* p. 4 : 6. *c* Djak. 6 : 3; p. 19 : 11.
3 Barang Domba moeka tjap noe ka-
doewa, kaoela ngadenge mahloek noe
kadoewa teh ngomongna: Hijap ka dijeu,
4 geura tendjo! 'Toeloej aja noe bidjil
hidji koeda sedjen, roepana [a] beureum;
ari noe toempakna dipaparin kawasa
sina njokot karoentoetan ti boemi, soe-
paja djalma sina silih-paehan; malah
dipaparin pĕdang gĕde pisan. *a* Djak. 6 : 2.
5 Barangna moeka tjap noe katiloe,
kaoela ngadenge mahloek noe katiloe
teh ngomongna: Hijap ka dijeu, geura
tendjo! Toeloej kaoela nendjo, beh aja
[a] hidji koeda hideung; ari noe toempak,
6 leungeunna njĕkĕl taradjoe. 'Geus kitoe
kaoela ngadenge sowara, datangna ti
tĕngah opat mahloek teja, ari pokna:
Tarigoe saĕntik sadinar, gandroeng tiloe
ĕntik sadinar; sarta [b] oelah ngaroeksak
minjak djeung anggoer! *a* Djak. 6 : 2. *b* p. 9 : 4.
7 Barangna moeka tjap noe kaopat, ka-
oela ngadenge sowara mahloek noe ka-
opat, ari pokna: Hijap ka dijeu, geura
8 tendjo! 'Toeloej kaoela nendjo, beh aja
hidji koeda hawoek; ari noe toempakna
ngaran Maot, sarta ditoetoerkeun koe
Ĕnggon noe paeh. Djeung eta pada di-
paparin kawasa ka boemi saparapat,
sina maehan [a] koe lantaran pĕdang,

djeung koe langlajeuseun, sarta koe
pagĕboeg, kitoe deui koe sato noe ga-
ralak di boemi. *a* Jĕh. 14 : 21.
9 Barangna moeka tjap noe kalima,
seug kaoela di kolongeun [a] altar nendjo
njawa sakoer djalma noe dipaehan [b]
tina sabab pangandika Allah, djeung
tina sabab pĕrtelaän, anoe geus ditja-
10 rangking koe eta. 'Ari eta pada sasam-
bat, bĕdas pisan sowarana, kijeu pioen-
djoekna: Eh Pangeran, noe langkoeng
soetji, noe langkoeng estoe! [c] sabaraha
lamina andjeun teu ngaboekoeman sa-
rĕng teu malĕs gĕtih simkoering ka noe
11 tjaritjing di boemi? 'Ladjĕng eta dipa-
parin [d] djoebah bodas, hidji sewang;
sarta pada ditimbalan, jen koedoe reu-
reuh deui bae sakeudeung, nĕpi ka tja-
tjap batoerna sasama ngabdi, djeung
doeloer-doeloerna, noe bakal dipaehan,
tjara maranehanana. *a* p. 8 : 3. *b* p. 1 : 9;
19 : 10; 20 : 4. *c* Djab. 79 : 10; Loek. 11 : 50, 51.
*d* p. 3 : 5.

12 Geus kitoe kaoela nendjo, barang
Domba teh moeka tjap noe kagĕnĕp,
[a] dĕr aja lini gĕde pisan; sarta [b] panon-
poë djadi hideung tjara karoeng boeloe,
13 djeung boelan djadi sapĕrti gĕtih. 'Ari
[c] bentang maroeragan ka boemi, sapĕrti
tangkal loa moerag boewahna noe ngo-
ra, keur waktoe kaojag koe angin gĕde.
14 'Ari [d] langit teh njingkir, tjara kitab
noe digoeloengkeun; sarta [e] sakabehna
goenoeng djeung poelo wani ngaleser
15 tina ĕnggonna. 'Radja-radja di ijeu boe-
mi, sarta sakoer gĕgĕden, djeung sakoer
kapala sĕrdadoe, sarta noe baleunghar,
djeung noe pada kawasa, sarta sakabeh
abdi-abdi, kitoe deui sakoer noe mĕrdika,
pada njoempoet ka djĕro goeha-goeha
djeung ka djĕro karang goenoeng-goe-
16 noeng; 'sarta [f] pada sasambat ka goe-
noeng-goenoeng djeung kana karang-
karang, kijeu: [g] Kaoela geura oeroegan,
soempoetkeun kaoela ti pameunteuna
noe linggih dina panglinggihan, djeung
17 ti bĕndoena Domba. 'Karana [h] poë bĕn-
doe andjeunna noe gĕde teh boekti,
djeung [i] saha noe bisa tagĕn?

*a* Jĕs. 13 : 13; p. 16 : 18. *b* Jĕs. 50 : 3; Joël 2 : 10, 31. *c* Jĕs. 34 : 4; Mark. 13 : 25. *d* Jĕs. 34 : 4. *e* Aj. 9 : 5, 6; p. 16 : 20. *f* Loek. 23 : 30. *g* Hos. 10 : 8; p. 9 : 6. *h* p. 11 : 17, 18. *i* Djab. 76 : 8; Nah. 1 : 6.

## PASAL 7.

Sanggeusing kitoe kaoela nendjo aja
opat malaikat, narangtoeng dina [a]
opat djoeroe boemi, sarta njarĕkĕl noe
opat angin boemi, soepaja oelah aja
angin ngahijoes kana boemi, atawa kana
laoet, atawa kana sipat tatangkalan.
2 'Djeung kaoela nendjo deui hidji ma-
laikat sedjen, oenggah ti pangbidjilan
panon-poë, sarta mawa tjap kagoengan
Allah noe djoemĕnĕng; toeloej ngagĕro,
tarik pisan sowarana ka eta opat ma-
laikat, anoe dipaparin kawasa ngaroek-
sak kana boemi djeung kana laoet teja,
3 'ari saoerna: [b] Oelah waka ngaroeksak
kana boemi, djeung kana laoet, sarta
kana tatangkalan, [c] nĕpi ka oerang geus
ngĕtjap sakabeh abdi Allah oerang kana
4 tarangna. 'Geus kitoe kaoela ngadenge
bilanganana anoe beunang ngĕtjap;
djoemlahna noe beunang ngĕtjap teh [d]
sakĕti opat laksa opat reboe djalma ti
5 sakabeh kaom anak-poetoe Israil. 'Ti
kaom Joeda aja salaksa doewa reboe
anoe beunang ngĕtjap; ti kaom Roebin
aja salaksa doewa reboe anoe beunang
ngĕtjap; ti kaom Gad aja salaksa doewa
6 reboe anoe beunang ngĕtjap; 'ti kaom
Aser aja salaksa doewa reboe anoe beu-
nang ngĕtjap; ti kaom Naptali aja sa-
laksa doewa reboe anoe beunang ngĕ-
tjap; ti kaom Mĕnase aja salaksa doewa
7 reboe anoe bennang ngĕtjap; 'ti kaom
Simon aja salaksa doewa reboe anoe
beunang ngĕtjap; ti kaom Lewi aja sa-
laksa doewa reboe anoe beunang ngĕ-
tjap; ti kaom Isaskar aja salaksa doewa
8 reboe anoe beunang ngĕtjap; 'ti kaom
Sĕboeloen aja salaksa doewa reboe anoe
beunang ngĕtjap; ti kaom Joesoep aja
salaksa doewa reboe anoe beunang ngĕ-
tjap; ti kaom Binyamin aja salaksa
doewa reboe anoe beunang ngĕtjap.
9 'Sanggeusing kitoe kaoela nendjo, beh
aja djalma mangpirang-pirang lobana,
taja noe bisa milang, asalna ti sakabeh
bangsa, djeung kaom, djeung toeroenan,
djeung basa, keur narangtoeng di pajoe-
neun panglinggihan sarta di pajoeneun
Domba; [e] pada make djoebah bodas,
10 ari leungeunna njarĕkĕl palapah; 'eta
teh pada moedji, tarik pisan sowarana,
ari pokna: [f] Njanggakeun kasalamĕtan
ka Allah simkoering, anoe linggih dina

panglinggihan, sinarĕngan ka Domba!
11 'Ari sakabeh malaikat nangtoeng [g] ngalingkoengan ka panglinggihan, djeung ka para sĕsĕpoeh, sarta ka noe opat mahloek teja; brĕk toeloej njaroeoeh ka pajoeneun panglinggihan, sarta pada
12 soedjoed ka Allah, 'ari pioendjoekna: Amin! Sagala poedji, sarĕng kamoeljaän, sarĕng kapintĕran, sarĕng noehoen, sarĕng kahormatan, sarĕng kawasa, sarawoeh kabĕdasan disanggakeun ka Allah simkoering langgĕng salalamina. Amin!
13 'Ari para sĕsĕpoeh teja noe hidji pok njaoer, kijeu saoerna ka kaoela: Itoe, noe marake djoebah bodas teh, saha?
14 djeung ti mana datangna? 'Diwangsoel koe kaoela: Noen, djoeragan! andjeun langkoeng oeninga. Ari saoerna ka kaoela: Nja eta noe daratang ka loewar ti [h] kasoekĕran noe bangĕt, sarta geus pada njeuseuh papakeanana, djeung dibodaskeun papakeanana koe gĕtih Dom-
15 ba teja. 'Tina sabab kitoe noe matak araja di pajoeneun panglinggihan Allah, sarta beurang-peuting pada ngabakti ka Allah di djĕro [i] kabah andjeunna; ari noe linggih dina panglinggihan teh nga-
16 oeban ka darinja. 'Moal [j] ngarasa deui langlajeuseun, djeung moal ngarasa deui halabhab, sarta moal katodjo koe panon-
17 poë, atawa koe panas naon bae. 'Karana diangon koe [k] Domba, noe aja di tĕngah panglinggihan teja, djeung [l] diinoemkeun ka soemoer tjai hiroep; sarta [m] sakabehna tji-panon koe Allah disoesoetan tina matana.

*a* p. 20 : 8. *b* p. 6 : 6; 9 : 4. *c* Jĕh. 9 : 4. *d* p. 14 : 1. *e* p. 6 : 11. *f* p. 5 : 13; 19 : 1. *g* p. 5 : 11. *h* 2 Kor. 4 : 8, 17. *i* p. 11 : 19. *j* Jĕs. 49 : 10. *k* p. 5 : 6. *l* Djab. 23 : 2. *m* Jĕs. 25 : 8; p. 21 : 4.

## PASAL 8.

Barang Domba teh moeka [a] tjap noe katoedjoeh, di sawarga rĕp djĕmpe,
2 kira antara satĕngah djam lilana. 'Sarta kaoela nendjo noe toedjoeh malaikat, anoe [b] bakoe marĕk di pajoeneun Allah; ladjĕng eta dipaparin toedjoeh sangkakala.

*a* p. 6 : 1, 12. *b* Lock. 1 : 19.

3 Djĕboel deui hidji malaikat sedjen, toeloej nangtoengan kana [a] altar, sarta nanggeuj hidji paroekoejan ĕmas; eta teh ladjĕng dipaparin seuseungitan loba pisan, [b] sina direudjeungkeun ka panĕda sakoer djalma saroetji, diteundeun kana altar ĕmas, anoe aja di pajoeneun pang-
4 linggihan. 'Ari haseup eta seuseungitan, anoe pikeun ka panĕda djalma saroetji teh, ngĕboel ti leungeun malaikat ka
5 pajoeneun Allah. 'Geus kitoe malaikat teh njokot paroekoejan teja, [c] dieusian koe seuneu tina altar, seug diragragkeun ka boemi. [d] Toeloej aja sowara, djeung goeloedoeg, djeung kilat, sarta lini.

*a* p. 9 : 13. *b* Djab. 141 : 2; p. 5 : 8. *c* 3 Moesa 16 : 12. *d* p. 4 : 5; 11 : 19.

6 Dĕmi eta toedjoeh malaikat, anoe njĕkĕl toedjoeh sangkakala teja, seug darangdan, arek nijoep sangkakala.
7 Toeloej malaikat noe hidji nijoep sangkakala. Geus kitoe ngadjadi hoedjan boewah djeung seuneu, pabaoer djeung gĕtih, heug ditinggangkeun ka boemi. Ari sapĕrtiloena boemi kadoeroek, djeung sapĕrtiloena tatangkalan kadoeroek, kitoe deui saniskara djoedjoekoetan haredjo kadoeroek.
8 Toeloej malaikat noe kadoewa nijoep sangkakala. Geus kitoe aja noe kawas goenoeng gĕde, ngagĕdoer koe seuneu, seug ditinggangkeun kana laoet. Ari
9 sapĕrtiloena laoet ngadjadi gĕtih, 'djeung sapĕrtiloena eusi laoet anoe njawaän paraeh, sarta sapĕrtiloena kapal kalĕboeh.
10 Toeloej malaikat noe katiloe nijoep sangkakala. Geus kitoe [a] ragrag ti langit hidji bentang gĕde, ngagĕdoer tjara obor, sarta ninggang ka sapĕrtiloena waloengan djeung ka soemoer-soemoer.
11 'Ari ngaran eta bentang teh [b] Alsĕm; dĕmi sapĕrtiloena tjai-tjai ngadjadi alsĕm, sarta loba pisan djalma paeh koe eta tjai, tina sabab geus pait.

*a* p. 9 : 1. *b* 5 Moesa 29 : 18.

12 Toeloej malaikat noe kaopat nijoep sangkakala. Geus kitoe sapĕrtiloena panon-poë, djeung sapĕrtiloena boelan, kitoe deui sapĕrtiloena bentang-bentang pada digĕboeg, soepaja sapĕrtiloena sina poëk, sarta sapĕrtiloena poë oelah aja tjaäng, peuting pon nja kitoe keneh.
13 Tidinja kaoela nendjo djeung ngadenge hidji manoek galoedra, keur hibĕr di tĕngah langit, sarta ngomong, sorana gĕde pisan: [a] Pibalaieun! pibalaieun! pibalaieun sakoer noe tjitjing di boemi, koe sabab sora sangkakala malaikat noe tiloe deui, anoe tinggal rek nijoep sangkakala.

*a* p. 9 : 12; 11 : 14; 12 : 12.

## PASAL 9.

Toeloej malaikat noe kalima nijoep
sangkakala. Geus kitoe kaoela nendjo
hidji bentang, [a] geus ragrag ti langit
ka boemi; eta seug dipaparin [b] sosi lijang
2 djoerang. 'Tidinja koe bentang teh eta
lijang djoerang diboekakeun; boel tina
djĕro lijang teh ngĕboel haseup, tjara
haseup pameuleuman gĕde; ari panon-
poë djeung langit wani kareueukan koe
3 haseup tina lijang teja. 'Ari tina djĕro
eta haseup bidjil simeut, ngabroel ka
boemi; eta seug dipaparin pangawasa,
sakoemaha pangawasa langgir noe di
4 boemi. 'Sarta ditimbalan, [c] oelah nga-
roeksak ka djoedjoekoetan boemi, atawa
ka sipat lalab-lalaban, atawa ka sipat
tatangkalan, ngan woengkoel ka djalma
noe teu make [d] tjap Allah teja dina
5 tarangna. 'Dipaparin pangawasa kitoe
teh, lain soepaja maehan ka djalma,
ngan koedoe dinjĕnjĕri bae lima boelan
lilana; dĕmi njĕrina sakoemaha njĕri
koe langgir, lamoen njeureud ka djalma.
6 'Dina poëan eta, [e] djalma tangtoe pada
njijar pati, tatapi moal pimanggiheun;
kahajangna hos paeh, dĕmi maot teh
7 bakal njingkir ti maranehanana. 'Ari
[f] roepa simeut teh tjara koeda noe di-
rarangkenan baris kana pĕrang; dina
hoeloena aja noe kawas makoeta, djiga
ĕmas, djeung beungeutna siga beungeut
8 manoesa. 'Sarta pada boeoekan, tjara
boeoek awewe, ari [g] hoentoena lir hoen-
9 toe singa. 'Djeung make badjoe kĕre,
kawas badjoe kĕre beusi; ari [h] sora
djangdjangna ngagoeroeh, sakoemaha
sora kareta ditarik koeda loba, tinggoe-
10 roedoeg moeroe pĕrang. 'Djeung baroen-
toetan, tjara boentoet langgir, sarta aja
panjeureudan; djeung pangawasana nga-
laraän ka djalma lima boelan lilana teh
11 aja dina boentoetna. 'Sarta aja radjana,
nja eta malaikat djoerang; ari ngaranna,
lamoen koe basa Ibrani, Abadon; ari koe
12 basa Joenani, Apolion ngaranna. 'Balahi
[i] noe hidji teh geus ladjoe; masing njaho,
aja doewa deui balahi datang sanggeus-
na eta.

*a* p. 8 : 10. *b* p. 17 : 8; 20 : 1. *c* p. 6 : 6. *d* p. 7 . 3. *e* Aj. 3 : 21; Jĕr. 8 : 3; p. 6 : 16. *f* Joël 2 : 4, 5. *g* Joël 1 : 6. *h* Joël 2 : 5. *i* p. 11 : 14.

13 Toeloej malaikat noe kagĕnĕp nijoep
sangkakala. Geus kitoe kaoela ngadenge
sowara ti djĕro opat tatandoekan [a] altar
ĕmas, anoe aja di pajoeneun Allah teja;
14 'nimbalanana ka malaikat noe kagĕnĕp,
anoe njĕkĕl sangkakala teja: Maneh geura
ngalaänan malaikat noe opat, noe dita-
ralian dina deukeut tjai gĕde, nja tji
15 Prat teja! 'Pek dilaänan eta opat malai-
kat, anoe geus pada tjawisan noenggoe-
noenggoe djam, djeung poë, djeung
boelan, djeung taoen, baris maehan
16 [b] sapĕrtiloe djalma-djalma. 'Ari bilangan
balad-balad noe taroempak koeda, doe-
wa laksa kali salaksa; koe kaoela ka-
17 denge bilanganana. 'Dĕmi koedana
djeung noe taroempak koe kaoela dina
tetendjoan teh katendjo kijeu: marake
badjoe kĕre, roepana beureum ngĕmpoer,
djeung biroe langit, sarta koneng wali-
rang; ari hoeloe koeda teh kawas hoeloe
singa, sarta tina soengoetna bidjil seu-
18 neu, djeung haseup, sarta walirang. 'Koe
lantaran ijeu tiloe balahi sapĕrtiloena
djalma datang ka paraeh: koe seuneu,
djeung koe haseup, sarta koe walirang,
19 anoe bidjil ti soengoetna teja. 'Karana
pangawasa koeda teh aja dina soengoet
sarta dina boentoetna; karana ari boen-
toetna teh kawas oraj, djeung hoeloean,
20 nja eta noe dipake ngaroeksak. 'Dĕmi
sakarina djalma, noe teu dipaehan koe
lantaran balahi eta teja, [c] teu tarobat
mitjeun pagawean leungeunna, teu eu-
reun [d] njĕmbah ka setan, djeung ka
brahala ĕmas, perak, tambaga, batoe,
kai, noe teu bisa ngadeuleu, teu nga-
21 denge, teu leumpang. 'Kitoe deui teu
tarobat mitjeun lampahna maehan,
djeung lampahna sihir, djeung lampahna
djinah, sarta lampahna maling.

*a* p. 8 : 3. *b* p. 8 : 7—12. *c* p. 16 : 9, 11. *d* Djab. 115 : 4—7; 1 Kor. 10 : 20.

## PASAL 10.

Tidinja kaoela nendjo hidji malaikat
sedjen, sarta [a] leuwih bĕdas, toeroen
ti sawarga; ari papakeanana mega, sarta
di loehoereun sirahna aja [b] katoembiri;
rarajna kawas panon-poë, djeung soe-
2 koena djiga [c] tihang seuneu. 'Dina leu-
ngeunna aja [d] kitab leutik, sarta moeka;
ari soekoena ti katoehoe pek nintjak ka
laoet, noe ti kentja nintjak ka darat.
3 'Toeloej ngagĕro, tarik pisan sowarana,
[e] sapĕrti singa ngagaoer; dĕmi geus

repeh ngagĕrona, seug noe toedjoeh goe-
4 loedoeg pada njowara. 'Barang geus
repeh njowara eta toedjoeh goeloedoeg
teh, panijatan kaoela [f] dek ditoeliskeun.
Toeloej kaoela ngadenge gĕntra, datang-
na ti djĕro sawarga, lahiranana ka ka-
oela kijeu: Sakoer noe diomongkeun koe
toedjoeh goeloedoeg teja, [g] koe maneh
5 rapĕt sarta tjap, oelah ditoeliskeun! 'Ari
eta malaikat, noe katendjo koe kaoela
nangtoeng dina laoet sarta dina darat
teja, toeloej [h] ngatjoengkeun leungeun
6 sabeulah ka langit, 'sarta soempah, njĕ-
boet ka [i] noe djoemĕnĕng langgĕng sa-
lalawasna, noe ngadamĕl langit djeung
saeusina, sarta boemi djeung saeusina,
kitoe deui laoet djeung saeusina, jen ka
7 hareup moal make deui [j] tempo. 'Ari
keur poëan sowara malaikat [k] noe ka-
toedjoeh, [l] dimana eta nijoep sangka-
kala, nja didinja rasijah Allah teh boekti,
sakoemaha noe koe andjeunna geus di-
wartakeun ka abdi-abdina, nja para nabi
8 teja. 'Dĕmi geus kitoe eta gĕntra, noe
kadenge koe kaoela ti djĕro sawarga
teja, seug ngalahir deui ka kaoela, kijeu
lahirna: Geura bral, tjokot koe maneh
eta kitab leutik noe moeka dina leu-
ngeun malaikat, noe keur nangtoeng
9 dina laoet sarta dina darat! 'Bral kaoela
teh indit, njampeurkeun ka malaikat,
sarta mihatoer ka eta kijeu: Mangga,
kitab leutik teh paparinkeun ka simkoe-
ring. Ari saoerna ka kaoela: [m] Heh tam-
panan, toeloej dahar sakali, bakal mait-
keun ka beuteung maneh, tatapi dina
soengoet maneh tangtoe amis tjara
10 madoe. 'Seug kitab leutik teh ditjokot
koe kaoela ti leungeun malaikat, toe-
loej dihakan sakali; ari dina soengoet
rasana amis tjara madoe, dĕmi geus
dihakan, beuteung kaoela ngarasa pait.
11 'Toeloej njaoer ka kaoela: Maneh koe-
doe ngawĕdjang deui, njaritakeun hal
sababaraha toeroenan, djeung bangsa,
djeung basa, sarta radja.

*a* p. 5:2; 18:1. *b* p. 4:3. *c* p. 1:15. *d* p. 5:1. *e* Jĕs. 21:8. *f* p. 1:11, 19. *g* Dan. 8:26; 12:4, 9; p. 22:10. *h* 1 Moesa 14:22; Dan. 12:7. *i* p. 4:9—11. *j* 1 Moesa 6:3. *k* p. 8:2; 11:15. *l* 1 Kor. 15:52. *m* Jĕh. 3:1—3.

## PASAL 11.

Geus kitoe kaoela dipaparin [a] toemba-
kan, sapĕrti iteuk, sarta ditimbalan
kijeu: Geura indit, koedoe ngoekoer ka-
bah Allah sarta djeung altarna, kitoe
deui noe sĕmbahijang dina djĕro eta.
2 'Tatapi boeroean, anoe di loewareun ka-
bah, koedoe ingkar, montong dioekoer,
karana geus diselehkeun ka oerang ka-
pir; ari [b] nagara soetji teh koe eta bakal
diidĕk-idĕk, lilana [c] opat poeloeh doewa
3 boelan. 'Djeung kami bakal maparin
kawasa ka saksi kami noe doewa, sina
pada ngawĕdjang, lilana [d] sareboe doewa
ratoes gĕnĕp poeloeh poë, sarta marake
4 [e] karoeng. 'Nja eta [f] noe doewa tangkal
djetoen sarta noe doewa adjoeg, anoe
narangtoeng di pajoeneun Allah saboemi
5 teja. 'Saoepama [g] aja noe karĕp goreng
ka dinja, bakal bidjil seuneu ti soe-
ngoetna, ngalĕboer ka moesoehna;
djeung saoepama aja noe karĕp goreng
ka dinja, eta koedoe dipaehan kitoe
6 pĕtana. 'Eta doewa saksi teh kawasa
[h] meundeutkeun langit, soepaja oelah
toeroen hoedjan keur poëanana ngawĕ-
djang; sarta pada kawasa [i] kana tjai-
tjai, ngadjadikeun gĕtih, kitoe deui
neunggeul boemi, ngajakeun roepa-roepa
balahi, mindĕngna koemaha karĕp eta
7 bae. 'Ana geus toetoep eta saksi mĕrte-
lakeunana, toeloej [j] sato, anoe oenggah
ti djĕro djoerang, [k] bakal mĕrangan ka
dinja, sarta ngelehkeun, djeung maehan.
8 'Ari majitna ngalondjor di loeloeroeng
[l] nagara gĕde, anoe disĕboetkeun, moen
rohani, [m] Sadoemoe djeung Mĕsir; di
dinja mah Goestina ge geus digantoeng-
9 keun dina kai-dipalang. 'Sarta sababa-
raha djalma ti sagala toeroenan, djeung
kaom, djeung basa, sarta bangsa, bakal
narendjo majitna, lilana kaopat satĕ-
ngah poë, djeung moal dibikeun majitna
10 dikĕdĕngkeun ka djĕro koeboeran. 'Sarta
sakoer noe tjaritjing di boemi bakal
pada atoh tina sabab eta, djeung soekan-
soekan, sarta [n] silih-kiriman djeung ba-
toer, pedah eta doewa nabi teh sok
nganjĕnjĕri ka noe tjaritjing di boemi.
11 'Dĕmi sanggeusna noe kaopat satĕngah
poë teja, datang ti Allah roh noe ngahi-
roepan, asoep ka eta doewa majit, toe-
loej ngaradĕg koe sampejanana; ari
sakoer noe nendjo ka arandjeunna pada
12 kataradjang sijeun kabina-bina. 'Geus
kitoe eta teh ngareungeu gĕntra tarik
pisan ti sawarga, nimbalanana kijeu:

Geura aroenggah ka dijeu! Tidinja doewa-
an teh moenggah ka sawarga, toenggang
13 mega; koe moesoehna katarendjo. 'Dina
waktoe harita aja [o] lini gĕde; ari sapĕr-
poeloehna nagara eta roegroeg, sarta
noe paeh koe lini toedjoeh reboe djalma;
dĕmi noe kari djadi sarijeuneun, sarta
pada ngahatoerkeun kamoeljaän ka Al-
14 lah sawarga. 'Balahi [p] noe kadoewa teh
geus ladjoe; masing njaho, balahi noe
katiloe tereh ngadatanganana.

*a* Jĕh. 40 : 3. *b* Mat. 27 : 53; Loek. 21 : 24. *c* p. 13 : 5. *d* p. 12 : 6. *e* Joël 1 : 13. *f* Djak. 4 : 11—14. *g* 2 Radj. 1 : 10, 12. *h* 1 Radj. 17 : 1. *i* 2 Moesa 7 : 19; p. 16 : 3. *j* p. 13 : 1; 17 : 8. *k* p. 13 : 7. *l* p. 16 : 19. *m* Jĕs. 1 : 10. *n* Est. 9 : 19, 22. *o* p. 16 : 18. *p* p. 8 : 13; 9 : 12.

15 Toeloej malaikat [a] noe katoedjoeh
nijoep sangkakala. Geus kitoe di sawarga
aja sowara tararik pisan; ari salaoerna:
[b] Karadjaän di doenya geus djadi kagoe-
ngan Pangeran kaoela, djeung kagoe-
ngan [c] Kristoesna; sarta andjeunna noe
bakal djoemĕnĕng radja langgĕng salala-
16 wasna! 'Sarta [d] noe doewa poeloeh opat
sĕsĕpoeh, anoe tjaralik dina pangtjalika-
nana di pajoeneun Allah teja, brĕk pada
njoeoeh, djeung saroedjoed ka Allah;
17 'ari pioendjoekna: [e] Noen, Goesti Allah,
anoe langkoeng kawasa, noe djoemĕnĕng,
noe djoemĕnĕng ti tatadina, sarĕng bade
soemping! simkoering sadaja moedji
soekoer ka andjeun, doemeh andjeun
ajeuna geus nganggo kawasa andjeun
noe agoeng, sarĕng kĕrsa linggih radja.
18 'Ari bangsa-bangsa tadina arambĕkeun,
nanging [f] bĕndoe andjeun geus dongkap,
sinarĕngan [g] waktoe bade ngahoekoe-
man djalma noe paraeh, kalajan bade
masihan [h] gandjaran ka abdi-abdi an-
djeun, nja para nabi, sarĕng ka sadaja
noe saroetji, kalajan ka sadaja noe sa-
rijeun koe padjĕnĕngan andjeun, noe
gĕde sarĕng noe leutik, rawoeh bade
ngaroeksak ka sakoer noe ngaroeksak-
keun boemi teja.

*a* p. 10 : 7. *b* p. 12 : 10; 19 : 6. *c* Loek. 2 : 26. *d* p. 4 : 4, 10. *e* p. 4 : 8; 16 : 5. *f* p. 6 : 17. *g* p. 20 : 12. *h* p. 22 : 12.

19 Tidinja [a] kabah Allah, anoe di sawarga,
diboekakeun; sarta pĕti pĕrdjangdjian
andjeunna, anoe aja di djĕro kabah an-
djeunna, tembong. [b] Toeloej aja kilat,
djeung sowara, djeung goeloedoeg,
djeung lini, sarta hoedjan boewah galĕde.

*a* p. 15 : 5. *b* p. 16 : 18, 21.

## PASAL 12.

Geus kitoe di djĕro sawarga beh tem-
bong [a] tanda gĕde: aja hidji awewe,
papakeanana panon-poë, sarta boelan
aja di handapeun soekoena; djeung si-
rahna make makoeta koe doewa wĕlas
2 bentang. 'Eta teh keur reuneuh, sarta
ngadĕngek bawaning koe njĕri, rasana
3 rek ngadjoeroe. 'Aja deui tanda sedjen,
tembong di djĕro sawarga: beh aja hidji
naga gĕde, roepana beureum, ari hoe-
loena toedjoeh, sarta aja tandoekan sa-
poeloeh, djeung dina hoeloena make
4 toedjoeh makoeta. 'Ari boentoetna narik
sapĕrtiloena bentang langit, seug dibeu-
beutkeun ka boemi. Toeloej naga teh
nangtoeng di hareupeun awewe noe rek
ngadjoeroe teja, pakarĕpanana, dimana
geus ngadjoeroe, anakna dek dilĕglĕg.
5 'Geus kitoe awewe teh ngadjoeroekeun
hidji anak lalaki, [b] anoe bakal ngangon ka
sakabeh oerang kapir, make iteuk beusi;
gantjang anakna dibewat ka Allah sarta
6 ka panglinggihanana. 'Dĕmi eta awewe
seug kaboer ka tĕgal lĕga; di dinja geus
boga ĕnggon beunang Allah njawisan,
soepaja dibajoean di eta ĕnggon meu-
nang [c] sareboe doewa ratoes gĕnĕp poe-
loeh poë lilana.

*a* p. 15 : 1. *b* p. 2 : 27. *c* p. 11 : 3.

7 Geus kitoe djadi pĕrang di djĕro sa-
warga: [a] Mikail djeung sakabeh malai-
katna mĕrangan ka naga; kitoe deui
naga mĕrangan djeung sakabeh malai-
8 katna; 'tatapi hanteu koewat, djeung
[b] ĕnggonna di djĕro sawarga geus areu-
9 weuh. 'Sarta ditotogkeun naga gĕde teh,
tĕgĕsna [c] oraj kahot, anoe disĕboet Iblis
djeung Setan, anoe njasabkeun ka sa-
alam-doenya teja; ari ditotogkeunana
[d] ka boemi, sarta malaikatna kabeh
ditotogkeun barĕng djeung manehanana.
10 'Toeloej kaoela ngadenge sowara tarik
pisan di djĕro sawarga; ari pokna:
[e] Ajeuna kasalamĕtan, djeung kasanto-
saän, kitoe deui karadjaän geus djadi
kagoengan Allah kaoela, sarta kawasa
geus djadi kagoengan Kristoena; karana
[f] noe sok ngĕlakkeun doeloer-doeloer
kaoela, ngĕlakkeunana beurang-peuting
ka pajoeneun Allah, ajeuna mah geus
11 ditotogkeun. 'Doeloer-doeloer teh geus
pada ngelehkeun ka dinja koe lantaran
[g] gĕtih Domba, djeung koe lantaran

omong pĕrtelaänana; sarta [h] teu njara-
12 aheun koe patina nĕpi ka maot. 'Koe
sabab eta, [i] eh sawarga, djeung sakabeh
noe ngeusian! sing pada boengah. [j] Pi-
balaieun boemi reudjeung laoet! sabab
Iblis teh geus toeroen ka maraneh, sarta
katjida ngambĕkna, sapedah njahoëun
waktoe dirina ngan sakeudeung.

*a* Dan. 10 : 21; 12 : 1. *b* Aj. 2 : 1. *c* 1 Moesa 3 : 1; p. 20 : 2. *d* Loek. 10 : 18. *e* p. 11 : 15. *f* Aj. 1 : 9; Roem 8 : 33. *g* p. 6 : 9; 7 : 14. *h* Joh. 12 : 25. *i* p. 18 : 20. *j* p. 8 : 13.

13 Mangsa naga teh nendjo, jen dirina
geus ditotogkeun ka boemi, toeloej bae
ngoedag-ngoedag ka awewe, anoe nga-
14 djoeroekeun anak lalaki teja. 'Geus kitoe
eta awewe dipasihan doewa djangdjang
galoedra gĕde, [a] soepaja bisa hibĕr ka
tĕgal lĕga, moeroe kana ĕnggon paranti
dirina dibajoean, lilana [b] samangsa,
doewa mangsa, djeung satĕngah mangsa,
15 kahalangan ti panendjo oraj teja. 'Oraj
teh toeloej njĕbrotkeun tjai ti djĕro soe-
ngoetna toekangeun eta awewe, sapĕrti
waloengan, ngarah sina palid koe eta
16 tjai. 'Ari boemi noeloeng ka eta awewe;
boemi teh [c] njalangapkeun soengoetna,
sarta njaploek waloengan, noe koe naga
disĕbrotkeun ti djĕro soengoetna teja.
17 'Toeloej naga teh ngagĕrĕgĕt ka eta
awewe; los indit, dek mĕrangan kana
sesa toeroenananana, sakoer [d] noe nĕtĕp-
keun timbalan Allah, djeung njarang-
king pĕrtelaän Jesoes Kristoes. *a* p. 12 : 6. *b* Dan. 12 : 7. *c* 4 Moesa 16 : 32. *d* p. 14 : 12.

18 Djol kaoela nangtoeng di basisir laoet.

## PASAL 13.

Geus kitoe kaoela nendjo, [a] aja hidji
sato oenggah tina laoet, hoeloena toe-
djoeh, ari tandoekna sapoeloeh, sarta
dina tandoekna aja sapoeloeh makoeta,
djeung dina hoeloena make ngaran nga-
2 gorengkeun ka Allah. 'Ari eta sato, noe
katendjo koe kaoela, [b] roepana tjara
mejong, soekoena sapĕrti soekoe biroe-
wang, djeung soengoetna tjara soengoet
singa. Dĕmi koe [c] naga toeloej dibere
kabĕdasan dirina, djeung pangdijoeka-
3 nana, sarta pangawasa gĕde. 'Tidinja
katendjo koe kaoela, eta hoeloena noe
hidji raheut, sĕmoe matak pipaeheun;
dĕmi raheutna noe matak pipaeheun teh
datang ka tjageur deui; djeung [d] saeusi
doenya hoökeun, sarta noetoerkeun ka
4 eta sato. 'Djeung pada njĕmbah ka naga,
koe sabab mere pangawasa ka sato teja;
sarta njarĕmbah ka eta sato ongkoh;
ari aromongna: [e] Saha noe nandingan
ka ijeu sato teh? djeung saha noe koe-
5 wat mĕrangan ka dinja? 'Geus kitoe
sato teh dipaparin soengoet baris [f] soe-
soembar, djeung baris ngagorengkeun
ka Allah; sarta dipaparin pangawasa
migawe kitoe [g] opat poeloeh doewa
6 boelan lilana. 'Pek toeloej ngangah
soengoetna, [h] ngagorengkeun ka Al-
lah, nja ngagorengkeun ka padjĕnĕ-
ngan andjeunna, djeung ka [i] balan-
dongan andjeunna, kitoe deui ka sa-
7 koer noe tjaralik di sawarga. 'Sarta
dipaparin kawasa [j] bisa mĕrangan ka
djalma saroetji djeung ngelehkeun ka
dinja; samalah dikawasakeun ka saka-
beh kaom, djeung toeroenan, djeung
8 basa, sarta bangsa. 'Ari sakabehna noe
tjaritjing di boemi bakal pada njĕmbah
ka eta, kitoe soteh sakoer noe teu di-
toeliskeun ngaranna dina [k] kitab kahi-
roepan, kagoengan Domba noe geus di-
peuntjit, tina watĕs diadĕgkeunana
9 doenya. 'Saha-saha noe boga tjeuli,
10 [l] koedoe dengekeun! 'Lamoen aja noe
ngasoepkeun ka pangberokan, eta tang-
toe diasoepkeun deui ka pangberokan;
[m] lamoen aja noe maehan koe pĕdang,
eta koedoe dipaehan koe pĕdang deui.
[n] Nja di lĕbah dijeu kasabaran djeung
kapĕrtjajaän djalma saroetji.

*a* Dan. 7 : 3; p. 11 : 7; 17 : 3. *b* Dan. 7 : 6. *c* p. 12 : 3. *d* p. 17 : 8. *e* p. 18 : 18. *f* Dan. 7 : 8, 11, 25. *g* p. 11 : 2. *h* p. 16 : 9. *i* p. 11 : 19; 21 : 3. *j* Dan. 7 : 21; p. 11 : 7. *k* p. 3 : 5; 5 : 12. *l* Mat. 11 : 15; p. 2 : 7. *m* Mat. 26 : 52. *n* p. 14 : 12.

11 Geus kitoe kaoela nendjo hidji sato
sedjen, [a] oenggah ti djĕro boemi, sarta
doewa tandoekna, tjara tandoek anak
domba, djeung ngomongna [b] sapĕrti naga.
12 'Sarta ngalampahkeun sakabehna pa-
ngawasa sato noe ti heula di hareupeu-
nana; ari boemi djeung sakoer noe tjari-
tjing di boemi digĕndam, datang ka pada
njĕmbah ka sato noe ti heula, [c] anoe
raheut matak paeh tjageur deui teja.
13 'Sarta njijeun tanda galĕde, wani datang
ka noeroenkeun seuneu ti langit ka boe-
14 mi di hareupeun djalma-djalma. 'Djeung
njasabkeun ka sakoer noe tjaritjing di
boemi, koe lantaran tanda-tanda, noe

geus dikĕrsakeun dipigawe koe eta di
hareupeun sato teja; sarta ngomong ka
sakoer noe tjaritjing di boemi, sato noe
asal raheut koe pĕdang sarta hiroep
deui teh koedoe diroepakeun njijeun
15 artja. 'Sarta dipaparin kawasa bisa
njoekmaän ka eta artja sato, soepaja
artja sato teh bisa ngomong, djeung
bisa ngadatangkeun paeh ka sakabeh
noe teu [d] njĕmbah ka eta artja sato.
16 'Malah-malah njijeun atoeran, soepaja
sakabeh djalma, noe gĕde djeung noe
leutik, noe beunghar djeung noe miskin,
noe mĕrdika djeung noe koemawoela,
[e] pada ditjirian leungeunna ti katoehoe,
17 atawa kana tarangna; 'djeung hanteu
aja noe meunang djoewal-beuli, ngan
anoe make eta tjiri: ngaran sato, ata-
18 wa [f] bilangan ngaranna. 'Nja [g] di lĕbah
dijeu kapintĕran teh. Saha-saha noe boga
pangarti, koedoe ngitoeng bilangan sato
teja; karana eta teh bilangan manoesa,
ari bilangananana gĕnĕp ratoes gĕnĕp poe-
loeh gĕnĕp. *a* p. 11:7. *b* 1 Moesa 3:1, 4, 5.
*c* p. 13:3. *d* p. 19:20. *e* p. 14:9, 11; 19:20.
*f* p. 15:2. *g* p. 17:9.

## PASAL 14.

Geus kitoe kaoela nendjo, beh [a] Domba
teh keur ngadĕg di loehoer goenoeng
Sion, sarta direudjeungan koe [b] sakĕti
opat laksa opat reboe djalma, pada boga
toelisan dina tarang, nja padjĕnĕngan
andjeunna, djeung padjĕnĕngan Rama
2 andjeunna. 'Toeloej kaoela ngadenge so-
wara ti sawarga, [c] tjara ngagoeroehna
tjai gĕde, djeung tjara sora goeloedoeg
tarik. Ari sowara, noe kadenge koe ka-
oela, sapĕrti [d] sora toekang ngatjapi
loba, anoe barĕng narabeuh katjapina.
3 'Sarta [e] pada njanji koe hidji poepoe-
djian anjar di pajoeneun panglinggihan,
djeung di hareupeun mahloek noe opat
sarta para sĕsĕpoeh teja; taja pisan noe
bisa ngapalkeun eta poepoedjian, ka-
djaba ti noe sakĕti opat laksa opat re-
boe djalma, anoe beunang ngagaleuh ti
4 boemi teja. 'Nja eta noe teu kakotoran
koe awewe; karana [f] landjang kabeh.
Nja eta [g] noe ngariring ka Domba, ka
mana bae angkatna. Eta teh [h] noe pada
beunang ngagaleuh ti lĕbah djalma, baris
tjikal bade ka Allah sarta ka Domba.
5 'Djeung [i] dina soengoetna teu pisan
kapanggih bohong; karana [j] pada taja
tjawadeunana di pajoeneun pangling-
gihan Allah. *a* p. 5:6; 17:14. *b* p. 7:4.
*c* p. 1:15; 19:6. *d* p. 15:2. *e* p. 5:9. *f* 2 Kor.
11:2. *g* Mat. 19:28; Loek. 9:57. *h* p. 5:9. *i* Sĕp.
3:13. *j* Ep. 5:27.

6 Geus kitoe kaoela nendjo hidji ma-
laikat sedjen, keur hibĕr di tĕngah la-
ngit, mawa Indjil noe langgĕng, baris
oĕwarkeuneun ka sakoer noe tjaritjing
di boemi, [a] ka sakabeh bangsa, djeung
kaom, djeung basa, sarta toeroenan.
7 'Seug njaoer, tarik pisan sowarana:
[b] Geura sarijeun koe Allah, djeung koe-
doe njanggakeun kahormatan ka an-
djeunna; karana geus nĕpi ka waktoe
andjeunna ngahoekoeman; sarta geura
saroedjoed ka noe ngadamĕl langit
djeung boemi, sarta laoet, djeung soe-
moer-soemoer. *a* p. 13:7.
*b* Lal. 14:15; p. 10:6; 15:4.

8 Djĕboel deui hidji malaikat sedjen
noetoerkeun, sarta njaoer kijeu: Geus
roeboeh, geus roeboeh [a] Baboel, nagara
gĕde teh, noe geus nginoeman sakabeh
bangsa koe anggoer napsoe djinahna!
*a* p. 17:5; 18:2, 3.

9 Djĕboel deui hidji malaikat katiloena
noetoerkeun, sarta njaoer, tarik pisan
sowarana: Lamoen aja djalma [a] njĕmbah
ka sato djeung ka artjana, sarta narima
tjiri teja kana tarangna atawa kana
10 leungeunna, 'eta teh ĕngke nginoem deui
tina [b] anggoer bĕndoe Allah, anoe geus
ditjitjikeun kana [c] loemoer bĕndoena,
teu dibaoeran; sarta bakal disangsara
koe seuneu djeung walirang, di hareu-
peun para malaikat saroetji, sarta di
11 pajoeneun Domba teja. 'Ari [d] haseup
sangsarana ngĕboel langgĕng salalawas-
na; sarta eta teh [e] teu pisan meunang
reureuh beurang-peuting, nja sakoer noe
njarĕmbah ka sato djeung ka artjana,
sarta oenggal noe narima tjiri ngaranna
12 teja. 'Nja [f] di lĕbah dijeu kasabaran
djalma saroetji, [g] anoe pada nĕtĕpkeun
timbalan Allah djeung kapĕrtjajaän ka
Jesoes. *a* p. 13:15—17. *b* p. 16:19. *c* Djab. 75:9;
Jĕs. 51:17, 22. *d* p. 19:3. *e* p. 4:8. *f* p. 13:10.
*g* p. 12:17.

13 Toeloej kaoela ngadenge gĕntra ti sa-
warga, nimbalan ka kaoela kijeu: [a] Geura
noeliskeun: Salamĕt djalma paeh, anoe
paehna di djĕro Goesti, ti mangsa

ajeuna! Satĕmĕnna, pilahir Roh, [b] soe-
paja pada reureuh ti kasoesahanana;
ari pagaweanana noetoerkeun ti pan-
deuri. *a* p. 19 : 9. *b* Jĕs. 57 : 2; Ibr. 4 : 10.
14 Geus kitoe kaoela nendjo, beh aja
mega bodas; sarta dina eta mega aja
[a] noe toenggang, roepana sapĕrti Poe-
tra manoesa; ari mastakana [b] nganggo
makoeta ĕmas, djeung pananganana
15 njandak hidji arit seukeut. 'Aja deui
hidji malaikat sedjen, bidjil ti djĕro ka-
bah; toeloej njĕloekan, tarik pisan so-
warana, ka noe toenggang mega teja:
[c] Mangga, geura kintoenkeun arit an-
djeun, sarĕng ladjĕng ngarit; karantĕn
geus dongkap ka waktoe ngarit, da pi-
boewateun di boemi teh geus asak!
16 'Enggal koe noe toenggang mega aritna
ditinggangkeun ka boemi, toeloej boe-
mi teh diarit. *a* Dan. 7 : 13.
*b* Djab. 21 : 4. *c* Joël 3 : 13.
17 Aja deui hidji malaikat sedjen, bidjil
[a] ti djĕro kabah anoe di sawarga; eta
kitoe deui mawa hidji arit seukeut.
18 'Sarta aja deui hidji malaikat sedjen,
bidjil ti djĕro altar; [b] eta teh kawasa
kana seuneu; seug ngagĕro ka noe mawa
arit seukeut teh, sarta tarik pisan nga-
gĕrona, ari saoerna: [c] Mangga, geura ki-
rimkeun arit sampejan noe seukeut, sarta
toeloej keureutan ranggeujan tangkal
anggoer noe di boemi; karana geus ara-
19 sak boewahna! 'Gantjang koe eta ma-
laikat aritna ditinggangkeun ka boemi,
sarta boewah tangkal anggoer anoe di
boemi seug dikeureutan, bari toeloej
dialoengkeun ka djĕro [d] bak gĕde pa-
20 mĕrĕsan bĕndoening Allah. 'Ari pamĕ-
rĕsan teh toeloej diirik di loewareun
nagara; geus kitoe bidjil gĕtih ti djĕro
pamĕrĕsan, [e] ka-loehoerna sĕmĕt kadali
koeda, ari djaoehna sareboe gĕnĕp ra-
toes istadi. *a* p. 15 : 5. *b* p. 16 : 5.
*c* p. 14 : 15. *d* p. 19 : 15. *e* Jĕs. 34 : 3; Jĕh. 32 : 6.

## PASAL 15.

Tidinja kaoela nendjo di djĕro sawar-
ga aja [a] tanda sedjen, gĕde sarta ma-
tak helok: aja toedjoeh malaikat, ma-
rawa noe toedjoeh balahi panganggeu-
san; karana nja eta panoetoep bĕndoening
Allah. *a* p. 12 : 1, 3.
2 Geus kitoe kaoela nendjo aja noe ka-
was [a] laoet gĕdah, pagalo djeung seuneu;
ari [b] noe ngelehkeun sato, djeung ar-
tjana, sarta tjirina, bilangan ngaranna
teja, narangtoeng di sisi eta laoet gĕ-
3 dah, pada boga [c] katjapi Allah; 'sarta
nganjanjikeun [d] poepoedjian Moesa, abdi
Allah, djeung poepoedjian Domba teja;
ari pokna: [e] Agoeng pisan sarĕng matak
helok sadaja padamĕlan andjeun, noen
Pangeran, Allah noe langkoeng kawasa!
adil sarĕng estoe saniskantĕn djalan
andjeun, noen Radjaning sagala bangsa!
4 'Saha [f] noe teu koedoe sijeun koe an-
djeun, noen Pangeran! sarĕng saha noe
teu koedoe ngamoeljakeun ka padjĕ-
nĕngan andjeun? Karantĕn [g] nja andjeun
njalira noe soetji teh. Karantĕn [h] sagala
bangsa bade dongkap, sinarĕngan soe-
djoed ka pajoeneun andjeun, doemeh
hoekoeman andjeun geus katawis.
*a* p. 4 : 6. *b* p. 13 : 11, 15. *c* Djab. 43 : 4; p. 5 : 8;
14 : 2. *d* 2 Moesa 15. *e* Djab. 111 : 2; 145 : 17.
*f* Jĕr. 10 : 7. *g* Djab. 99 : 3, 5, 9. *h* Djab. 86 : 9, 10.
5 Sanggeusna kitoe kaoela nendjo, beh
[a] kabah balandonganing pĕrtelaän, anoe
6 di sawarga, diboekakeun. 'Ari [b] eta toe-
djoeh malaikat, noe marawa toedjoeh
balahi teja, baridjil ti djĕro kabah, [c] pa-
pakeanana boĕh setra sarta herang,
djeung sĕmĕt dadana marake saboek
7 ĕmas. 'Dĕmi [d] eta opat mahloek teja
noe hidji ka eta toedjoeh malaikat sor
njerenkeun pinggan ĕmas toedjoeh siki,
parinoeh koe bĕndoe Allah, [e] anoe djoe-
8 mĕnĕng langgĕng salalawasna. 'Toeloej
kabah teh [f] wani pinoeh koe haseup
ti djĕro kamoeljaän Allah, sarta ti djĕro
kawasana; djeung taja noe bisa asoep
ka kabah, nĕpi ka toetoep eta toedjoeh
balahi anoe toedjoeh malaikat teja.
*a* p. 11 : 19. *b* p. 15 : 1. *c* p. 1 : 13; 19 : 8. *d* p. 4 : 6.
*e* p. 4 : 9. *f* 2 Moesa 40 : 34; 1 Radj. 8 : 10, 11;
Jĕs. 6 : 4; Jĕh. 43 : 5.

## PASAL 16.

Geus kitoe kaoela ngadenge gĕntra ta-
rik pisan, datangna ti djĕro kabah,
nimbalan ka [a] noe toedjoeh malaikat
teja: Geura arindit, eusi pinggan bĕndoe
Allah koe maraneh koetjoerkeun ka
boemi! *a* p. 15 : 1.
2 Bral noe hidji indit, seug ngoetjoer-
keun eusi pingganna ka boemi. Tidinja
djalma [a] noe make tjiri sato djeung
njarĕmbah ka artjana teja pada kata-
radjang [b] bisoel goreng sarta matih.
*a* p. 13 : 15, 16. *b* 2 Moesa 9 : 9.

3 Tidinja malaikat noe kadoewa ngoe-
tjoerkeun eusi pingganna ka laoet; ari
tjaina seug ngadjadi [a] gětih, tjara gětih
anoe paeh; djeung saeusi laoet, sakoer
njawa noe hiroep, paraeh kabeh.

*a* 2 Moesa 7:20; p. 8:8, 9.

4 Toeloej malaikat noe katiloe ngoe-
tjoerkeun eusi pingganna ka sagala wa-
loengan djeung ka sagala soemoer; ari
5 tjaina seug ngadjadi gětih. 'Geus kitoe
kaoela ngadenge [a] malaikat noe njang-
king tjai oendjoekan kijeu: [b] Noen Pa-
ngeran, anoe djoeměněng, anoe djoemě-
něng ti tatadina, sarěng bade soemping!
andjeun teh kalangkoeng adil, kěrsa nga-
6 hoekoeman kitoe.'Karantěn eta teh geus
ngoetjoerkeun gětih djalma saroetji sa-
rěng gětih para nabi; [c] doepi ajeuna
koe andjeun pada diinoeman gětih; lang-
7 koeng pantěs eta teh dikitoe! 'Sarta
kaoela ngadenge [d] tina altar aja noe
oendjoekan kijeu: Jaktos pisan, noen
Pangeran, Allah noe langkoeng kawasa!
[e] hoekoeman andjeun teh kalangkoeng
estoe sarěng adil.

*a* p. 14:18. *b* p. 4:8; 15:3; 19:2. *c* p. 18:7, 24. *d* p. 6:9, 10. *e* p. 19:2.

8 Toeloej malaikat noe kaopat ngoe-
tjoerkeun eusi pingganna ka panon-poë;
seug panon-poë teh dipaparin kawasa
sina noetoengkeun ka djalma-djalma koe
9 seuneu. 'Geus kitoe djalma taroetoeng,
koe bawaning bangět panasna, [a] sarta
pada ngagorengkeun ka padjěněngan
Allah, noe kawasa ka sakabeh balahi
eta; djeung hanteu tarobat, teu daekeun
ngamoeljakeun ka Allah.

*a* p. 9:20, 21; 13:6.

10 Toeloej malaikat noe kalima ngoe-
tjoerkeun eusi pingganna ka [a] pang-
dijoekan sato teja; seug karadjaänana
djadi poëk; ari djalmana pada njapekan
11 letahna bawaning koe njěri; 'sarta nga-
gorengkeun ka Allah [b] sawarga, koe
tina kanjěri dirina, djeung koe tina bi-
soel-bisoelna; sarta teu tarobat mitjeun
pagaweanana.

*a* p. 13:2. *b* Esr. 5:12; Joen. 1:9; p. 16:9.

12 Toeloej malaikat noe kagěněp ngoe-
tjoerkeun eusi pingganna ka tjai gěde,
nja [a] tji Prat teja; ari tjaina [b] seug
saät, tjawisan [c] pidjalaneun radja-radja
noe rek datang ti pangbidjilan panon-
13 poë. 'Geus kitoe katendjo koe kaoela,
tina [d] soengoet naga, djeung tina soe-
ngoet sato, sarta tina soengoet nabi
palsoe, bidjil tiloe soekma nadjis, kawas
14 bangkong roepana.'Karana eta teh soek-
ma setan, sarta [e] pada njijeun tanda-
tanda, djeung laleumpang ka para radja
sadoenya kabeh, [f] dikoempoelkeun kana
pěrang dina poë gěde, poëan Allah noe
15 langkoeng kawasa. '(Masing [g] njaho, ka-
mi pidatangeun teh tjara paling. Salamět
anoe njaring djeung apik ka papake-
anana, soepaja oelah leumpang ditaran-
djang, djeung oelah katembong nja wi-
16 wirang!) 'Ari dikoempoelkeunana ka hidji
ěnggon, [h] anoe koe basa Ibrani disěboet
Harmagedon.

*a* p. 9:14. *b* Jěs. 44:27. *c* Jěs. 11:15, 16. *d* p. 12:17; 13:11; 19:20. *e* p. 13:13; 19:20. *f* p. 17:14; 19:19. *g* p. 3:3, 4, 18. *h* Djak. 12:11.

17 Toeloej malaikat noe katoedjoeh ngoe-
tjoerkeun eusi pingganna ka langit; geus
kitoe aja gěntra tarik pisan, datangna
[a] ti djěro kabah sawarga, tina pang-
linggihan teja, pangandikana kijeu:
18 [b] Geus tiněkanan! 'Tidinja aja [c] kilat,
djeung sowara, sarta goeloedoeg; djeung
aja lini gěde pisan, [d] koemaha noe tatjan
kapanggih sapandjang aja djalma di boe-
19 mi, lini noe sakitoe bangětna. 'Ari [e]
nagara gěde teh beulah, djadi tiloe,
djeung [f] nagara oerang kapir raroeg-
roeg; sarta Allah ngěrsakeun [g] emoet
ka Baboel, nagara gěde teja, kěrsana
masihan ka dinja [h] loemoer noe dieusi
20 anggoer sewoting běndoe andjeunna.'Ari
[i] sakabeh poelo kalaboer, djeung teu
21 pisan manggih goenoeng. 'Sarta aja [j]
hoedjan boewah gěde, hidji-hidji beu-
ratna satalenta, ragragan ti langit, ning-
gang ka djalma; děmi djalma teh [k] pada
ngagorengkeun ka Allah koe tina ba-
lahi hoedjan boewah teja; karana eta
balahi teh kaliwat nja bangět.

*a* p. 15:5. *b* p. 21:6. *c* p. 8:5. *d* Dan. 12:1. *e* p. 14:8; 17:5. *f* Jěs. 51:22, 23. *g* p. 18:5. *h* p. 14:10. *i* p. 6:14; 20:11. *j* p. 11:19. *k* p. 16:9, 11.

## PASAL 17.

Tidinja saoerang ti [a] noe toedjoeh ma-
laikat, noe marawa toedjoeh pinggan
teja, njampeurkeun, sarta njaoer ka ka-
oela, kijeu saoerna: Geura miloe ka kami!
kami dek nembongkeun ka maneh pi-
hoekoemaneun [b] dajang gěde, anoe dijoek
2 dina tjai laloba teja. 'Sakabeh radja di

boemi [c] geus pada djinah ka eta, djeung
sakoer noe tjitjing di boemi geus dja-
radi mabok koe anggoer djinah mane-
3 hanana. 'Toeloej kaoela [d] sadjĕroning
Roh koe malaikat teh dibawa ka hidji
tĕgal lĕga. Geus kitoe kaoela nendjo
hidji awewe, keur noempakan [e] sato,
noe roepana beureum tjara sakĕlat, sarta
pinoeh koe ngaran noe ngagorengkeun
ka Allah; ari hoeloe sato teh toedjoeh,
4 djeung sapoeloeh tandoekna. 'Dĕmi eta
awewe [f] papakeanana woengoe djeung
sakĕlat, sarta midang, make ĕmas, intĕn
djeung moetijara, sarta leungeunna sa-
beulah njĕkĕl [g] loemoer ĕmas, pinoeh
koe sipat geuleuh djeung koe kanadjisan
5 djinahna. 'Ari dina tarangna aja toelis
ngaran, oenina [h] rasijah, kijeu: IJEU TEH
[i] BABOEL, NAGARA GĔDE, INDOENG SAKABEH DA-
JANG DJEUNG SAKOER SIPAT GEULEUH DI BOEMI.
6 'Sarta kaoela nendjo, awewe teh mabok
koe [j] gĕtih sakoer djalma saroetji, djeung
koe gĕtih sakoer saksi Jesoes. Heran
kabina-bina kaoela teh, keur mangsa
7 nendjo eta. 'Geus kitoe malaikat teh
njaoer ka kaoela: Koe naon maneh noe
matak heran? Kami dek ngabedjakeun
ka maneh rasijah eta awewe djeung sa-
tona noe ditoempakan, anoe toedjoeh
8 hoeloena sarta sapoeloeh tandoekna.'Ari
[k] eta sato, anoe geus katendjo koe ma-
neh, aja tadina, ajeuna euweuh, sarta
mĕngke bidjil tina djoerang, toeloej
aboes kana djĕro karoeksakan. Dĕmi
noe tjaritjing di boemi, sakoer noe teu
ditoeliskeun ngaranna dina kitab ka-
hiroepan ti watĕs diadĕgkeun doenya,
bakal pada heraneun, mangsa nendjo
eta sato, anoe aja tadina, ajeuna euweuh,
9 sarta mĕngke aja. 'Di lĕbah dijeu [l] pĕrloe
make akal, noe aja kapintĕranana. [m] Ari
eta toedjoeh hoeloe teh, ĕnjana toedjoeh
goenoeng, anoe didijoekan koe awewe
10 teja. 'Malah nandakeun toedjoeh radja
ongkoh; anoe lima geus roeboeh, noe
hidji aja, ari noe hidji deui mah tatjan
lahir, sarta mangsa lahir, pastina koe-
11 doe tĕtĕp [n] sakeudeung. 'Ari sato anoe
aja tadina, ajeuna euweuh teja, eta teh
diri manehanana noe kadalapan, sarta
kaäsoep noe toedjoehan, djeung bakal
12 aboes kana djĕro karoeksakan. 'Dĕmi
[o] eta sapoeloeh tandoek, anoe katendjo
koe maneh teja, ĕnjana sapoeloeh radja,
anoe tatjan meunang karadjaän; tatapi
bakal pada meunang pangawasa radja
babarĕngan djeung eta sato, lilana ngan
13 sadjam. 'Eta teh sanijat pikirna, sarta
bakal pada njelehkeun pangawasa djeung
14 kadjĕnĕnganana ka sato teja. 'Eta teh
[p] bakal pada mĕrangan ka Domba teja,
dĕmi koe Domba diĕlehkeun; karana
[q] Goestining sakabeh goesti, djeung Ra-
djaning sakabeh radja, sarta koe noe
ngariring ka Domba, nja sakoer noe
beunang njaoer, sarta beunang milih,
15 djeung pada satoehoe. 'Ari kasaoeranana
deui ka kaoela: Eta tjai-tjai, anoe geus
katendjo koe maneh, ĕnggon dajang
dijoek teja, [r] nandakeun sababaraha toe-
roenan, djeung goendoekan, djeung
16 bangsa, sarta basa. 'Dĕmi eta sapoeloeh
tandoek, anoe geus katendjo koe maneh,
djeung satona teja, bakal pada giroek ka
dajang, sarta didjijeun soewoeng, djeung
ditarandjangan; malah bakal pada nga-
hakan dagingna, [s] sarta awakna toeloej
17 didoeroek koe seuneu. 'Karana Allah
geus maparin ka djĕro hate eta, soepaja
pada ngalampahkeun kĕrsana, djeung
soepaja sanijat lampahna, sarta soepaja
pada njelehkeun karadjaänana ka sato
teja, [t] nĕpi ka tjatjapna sapangandika
18 Allah.'Ari eta awewe, anoe geus katendjo
koe maneh teh, [u] ĕnjana nagara gĕde,
anoe boga kawasa ngaradjaän ka saka-
beh radja di boemi.

*a* p. 15:1; 21:9. *b* Jĕr. 51:13; Nah. 3:4. *c* p. 18:3, 9. *d* p. 1:10; 21:10. *e* p. 13:1. *f* p. 18:16. *g* Jĕr. 51:7. *h* 2 Tes. 2:7. *i* p. 14:8; 18:2, 10. *j* p. 18:24. *k* p. 11:7; 13:3, 8. *l* p. 13:18. *m* p. 13:1. *n* p. 20:3. *o* Dan. 7:24; p. 13:1. *p* p. 16:14. *q* 1 Tim. 6:15; p. 19:16. *r* Djab. 65:8. *s* p. 18:8. *t* p. 10:7. *u* p. 16:19.

## PASAL 18.

Sanggeusing kitoe kaoela nendjo hidji
malaikat sedjen toeroen ti sawarga,
[a] gĕde pisan kawasana, sarta boemi teh
2 wani tjaäng koe kamoeljaänana. 'Seug
toeloej ngagĕro, tarik pisan sowarana;
[b] ari saoerna: Geus roeboeh, geus roe-
boeh Baboel, nagara gĕde teh, sarta
[c] geus djadi pangtjitjingan setan, djeung
pangkoempoelan sakoer soekma nadjis,
kitoe deui pangkoempoelan sakoer ma-
3 noek noe nadjis sarta kageuleuh. 'Kara-
na [d] sakabeh bangsa geus pada nginoem
tina anggoer napsoe djinahna, djeung
sagala radja di boemi geus pada djinah

ka manehanana, sarta sagala soedagar
di boemi geus pada djadi beunghar lan-
taran tina rosa kamĕgahanana.

*a* p. 5 : 2; 10 : 1. *b* Jĕs. 21 : 9; Jĕr. 51 : 8; p. 14 : 8.
*c* Jĕs. 13 : 21, 22; 34 : 11—14. *d* p. 14 : 8.

4 Toeloej kaoela ngadenge gĕntra se-
djen, datangna ti djĕro sawarga, pangan-
dikana kijeu: [a] Eh, oemat kami! geura
baridjil ti dinja, soepaja maraneh oelah
miloe ka dosana, djeung oelah kakeu-
5 naän koe balahina. 'Karana [b] dosana
geus njoendoel ka langit, sarta Allah
geus djadi emoet kana kasalahanana.
6 'Geura maralĕs ka dinja, [c] sakoemaha
pamalĕs eta ka maraneh; salampah-lam-
pahna koedoe taoer doewa patikĕlaneun;
ari loemoer oeroet ngeusian eta, koe
maraneh koedoe eusian doewa tikĕl
7 baris ka dinja. 'Satadi eta teh ngamoel-
jakeun dirina, djeung migawe kamĕga-
han, tjara kitoe bangĕtna nja koedoe
ngeunakeun sangsara djeung kalaraän
ka dinja. Karana ari omongna di djĕro
pikirna kijeu: [d] Ijeu aing djĕnĕng radja,
lain randa aing teh, djeung moal mang-
8 gih kalaraän. 'Koe sabab kitoe, [e] saba-
lahina bakal ambrĕg daratang dina
sapoë, nja eta maot, djeung kalaraän,
djeung langlajeuseun; sarta [f] bakal di-
doeroek koe seuneu; karana Goesti Al-
lah, noe ngahoekoeman ka manehanana,
9 kalangkoeng nja bĕdas. 'Ari sakabeh
radja di boemi, [g] anoe geus djinah ka
manehanana sarta milampah kamĕga-
han, bakal pada njeungtjeurikan ka
dinja bari aloek-aloekan, keur mangsa
narendjo [h] haseupna eta didoeroek.
10 'Djeung bakal pada nangtoeng ti kadja-
oehan, bawaning sijeun koe sangsara
eta, sarta ngaromong kijeu: Adoeh,
adoeh nagara gĕde, nagara Baboel noe
reugreug! karana hoekoeman maneh teh
[i] datangna ngan di djĕro sadjam bae.
11 'Ari soedagar di boemi bakal pada tjeu-
rik djeung aloek-aloekan tina sabab eta,
sapedah geus teu aja noe rek meuli da-
12 ganganana: 'dagangan [j] ĕmas, perak,
intĕn sarta moetijara, djeung boëh katji,
barang woengoe, soetra sarta sakĕlat;
djeung saroepaning kajoe wangi, djeung
saroepaning barang gading, djeung sa-
roepaning barang kai noe poendjoel,
tambaga, beusi sarta batoe marmĕr;
13 'djeung kajoe manis, sambara, seuseu-
ngitan, minjak wangi sarta doepa, djeung
anggoer, minjak, tipoeng lĕmĕs sarta
tarigoe, djeung sapi, domba, sarta koeda;
djeung kareta, djeung boedak beulian,
14 sarta [k] njawa djalma. 'Sarta boeboe-
wahan, karĕsĕp hate maneh, geus nja-
lingkir ti maneh; kitoe deui sagala noe
ngareunah djeung noe aloes roepana,
geus njalingkir ti maneh, koe maneh
15 moal kapanggih deui. 'Ari sakoer noe
dagang barang kitoe, noe geus djadi
beunghar lantaran ti manehanana, bakal
pada nangtoeng ti kadjaoehan bawaning
sijeun koe sangsarana, bari tjareurik
16 djeung aloek-aloekan; 'sarta ngaromong
kijeu: Adoeh, adoeh, nagara gĕde, [l] noe
papakeanana boëh katji, barang woe-
ngoe djeung sakĕlat, sarta dialoes-aloes
koe ĕmas, intĕn djeung moetijara! ka-
rana kabeungharan sakitoe gĕdena di-
17 basmi ngan di djĕro sadjam bae. 'Sarta
[m] sakabeh istriman, djeung sakoer noe
sok lajar ka parantina, kitoe deui toe-
kang kapal, djeung sakabeh bae noe
lalampahan di laoet, pada nangtoeng
18 ti kadjaoehan, 'bari tinggarĕro, keur
mangsa narendjo haseupna eta didoe-
roek; ari pokna: [n] Naon noe nandingan
19 ka ijeu nagara gĕde? 'Sarta [o] pada nga-
woerkeun taneuh ngĕboel ka sirahna,
djeung tinggarĕro, bari tjeurik sarta
aloek-aloekan; ari aromongna: Adoeh,
adoeh, nagara gĕde; dina djĕro eta sa-
koer noe baroga kapal di laoet geus pada
djadi beunghar, lantaran tina kamoek-
tianana! karana eta teh dibasmi ngan
20 di djĕro sadjam bae. 'Eh [p] sawarga! eh
sakoer noe saroetji djeung para rasoel
sarta para nabi! geura pada soeka-boe-
ngah tina sabab eta; karana poetoesan
maraneh koe Allah geus ditĕrapkeun ka
dinja.

*a* 1 Moesa 19 : 12; Jĕs. 48 : 20; 52 : 11; Jĕr. 50 : 8; 51 : 6, 45. *b* Jĕr. 51 : 9. *c* Djab. 137 : 8; Jĕr. 50 : 15, 29. *d* Jĕs. 47 : 7, 8. *e* Jĕs. 47 : 9. *f* Jĕr. 50 : 31, 32; p. 17 : 16. *g* p. 17 : 2. *h* p. 19 : 3. *i* 1 Tes. 5 : 3. *j* p. 17 : 4. *k* Jĕh. 27 : 13. *l* p. 17 : 4. *m* Jĕh. 27 : 27—30. *n* p. 13 : 4. *o* Aj. 2 : 12. *p* Jĕr. 51 : 48; p. 12 : 12.

21 Geus kitoe aja hidji malaikat [a] bĕdas
pisan, ngadjoengdjoengkeun hidji batoe,
sapĕrti batoe panggilingan noe gĕde,
[b] seug ditinggangkeun ka laoet, bari
njaoer: Nja kijeu nagara Baboel gĕde teh
bakal diroeboehkeun sarta kĕntjĕng,
22 djeung moal kapanggih deui. 'Ari [c] sora
katjapi, djeung kawih, kitoe deui sora

soeling djeung tarompet moal kadenge
deui di djěro maneh; sarta sagala patoe-
kangan, anoe boga pangabisa naon bae,
moal kapanggih deui di djěro maneh;
kitoe deui sora panggilingan moal ka-
23 denge deui di djěro maneh. 'Ari tjahja
damar moal njaängan deui di djěro ma-
neh; sarta sora panganten lalaki-awewe
moal kadenge deui di djěro maneh. Ka-
rana soedagar maneh teh pada gěgě-
den di boemi; karana koe panggěndam
24 maneh sakabeh bangsa kagoda. 'Sarta
di djěro eta geus kapanggih [d] gětih para
nabi djeung djalma saroetji, kitoe deui
gětih sakabeh djalma noe dipaehan di
boemi. *a* p. 5:2. *b* Jěr. 51:63, 64. *c* Jěs. 24:8;
Jěr. 16:9; 25:10; Jěh. 26:13. *d* p. 17:6.

## PASAL 19.

Sanggeusing kitoe kaoela ngadenge
[a] sowara tarik pisan di djěro sawarga,
sapěrti sora pirang-pirang djalma, ari
pokna: [b] Haleloeja! Kasalamětan, djeung
kamoeljaän, sarta kahormatan, kitoe
deui kawasa kagoengan Pangeran, Allah
2 kaoela kabeh; 'karana [c] hoekoemanana
saestoe sarta adil; karana geus ngahoe-
koeman ka [d] dajang gěde, noe ngaroek-
sakkeun boemi koe djinahna teja, sarta
[e] gětih abdi andjeunna geus dibalěs ka
3 dinja. 'Mindo deui njalaoer: Haleloeja!
[f] Ari haseupna ngěboel langgěng salala-
4 wasna. 'Děmi [g] noe doewa poeloeh opat
sěsěpoeh, sarta noe opat mahloek teja,
toeloej brěk marěnděk, djeung soedjoed
ka Allah, anoe linggih dina panglinggi-
han; ari salaoerna: [h] Amin, Haleloeja!
5 'Sarta aja gěntra, datangna ti djěro
panglinggihan; ari lahirna: [i] Geura moe-
dji ka Allah, eh sakabeh abdina, djeung
sakoer noe sijeun koe andjeunna, noe
6 gěde sarta noe leutik! 'Geus kitoe kaoela
ngadenge sowara, sapěrti sora pirang-
pirang djalma, djeung [j] tjara ngagoe-
roehna tjai gěde, sarta tjara sora goe-
loedoeg tarik; ari pokna: Haleloeja!
Karana [k] Pangeran, Allah oerang, anoe
langkoeng kawasa, ajeuna djoeměněng
7 radja. 'Hajoe, [l] oerang pada boengah
sarta soerak, djeung oerang njangga-
keun kamoeljaän ka andjeunna; [m] karana
geus něpi ka waktoe rendengan Domba,
sarta [n] istrina geus njawiskeun pribadi.
8 'Djeung geus dipasihan koernija, nganggo-
nganggo koe boëh katji [o] noe setra
sarta herang. Karana eta boëh katji teh
nandakeun [p] kaběněran djalma saroetji.
9 'Geus kitoe malaikat teh njaoer ka ka-
oela: [q] Geura noeliskeun: Salamět sa-
koer djalma noe disaoer kana hadjat
rendengan Domba! Saoerna deui ka
kaoela: [r] Nja eta teh pangandika Allah
10 saestoena. 'Tidinja kaoela [s] brěk měnděk
ka pajoeneun sampejanana, panijatan
kaoela dek njěmbah ka eta. Ari saoerna
ka kaoela: Poma oelah kitoe! Kami teh
batoer sasama ngabdi djeung maneh
sarta djeung doeloer-doeloer maneh,
[t] noe njarangking pěrtelaän Jesoes: [u]
njěmbah teh moedoe ka Allah! Karana
ari pěrtelaän Jesoes teh nja eta rohing
piwědjang para nabi. *a* p. 11:15; 12:10.
*b* Djab. 104:35. *c* p. 15:3; 16:7. *d* p. 17:1.
*e* 5 Moesa 32:43. *f* Jěs. 34:10; p. 18:18. *g* p.
4:4, 9, 10. *h* Djab. 106:48. *i* Djab. 115:13; 134:1;
135:1, 20. *j* p. 14:2. *k* p. 11:15. *l* Djab. 118:24.
*m* Mat. 25:10. *n* p. 21:2, 9. *o* p. 15:6. *p* Djab.
132:9. *q* p. 14:13. *r* p. 21:5. *s* p. 22:8. *t* p. 12:17.
*u* Mat. 4:10.

11 Geus kitoe kaoela nendjo [a] sawarga
molongo; beh aja [b] hidji koeda bodas,
ari noe nitihan djěněnganana [c] Satoehoe
sarta Saestoe; eta teh ngahoekoeman
12 djeung pěrang nganggo kaädilan. 'Ari
sotjana [d] lir hoeroenging seuneu, sarta
mastakana nganggo makoeta reja pisan;
djeung di andjeunna aja djěněngan disě-
ratkeun, [e] taja pisan noe njaho oenina,
13 ngan andjeunna njalira. 'Sarta nganggo
djoebah [f] beunang njělěp koe gětih; ari
djěněngan andjeunna disěboetna [g] Pa-
14 ngandika Allah. 'Djeung sawadya-balad
anoe di sawarga ngariring ka andjeunna,
pada toenggang koeda bodas, ari papa-
keanana [h] boëh katji bodas sarta běrě-
15 sih. 'Djeung [i] tina baham andjeunna aja
noe bidjil hidji pědang seukeut, baris
andjeunna njabětan sakabeh oerang ka-
pir. Sarta bakal ngangon ka darinja
nganggo tětěkěn beusi. Malah andjeunna
[j] ngirik bak paměrěsan, noe dieusi ang-
goer sewoting běndoe Allah noe lang-
16 koeng kawasa. 'Ari dina panganggona
djeung dina gedengna [k] aja djěněngan
disěratkeun kijeu: IJEU TEH RADJANING
SAKABEH RADJA DJEUNG GOESTINING SAKABEH
GOESTI. *a* p. 4:1. *b* p. 6:2. *c* p. 3:14. *d* p. 1:14.
*e* p. 2:17. *f* Jěs. 63:1—3. *g* Joh. 1:1. *h* p. 4:4;
7:9. *i* p. 1:16; 12:5. *j* p. 14:19, 20. *k* p. 17:14.

17 Tidinja kaoela nendjo hidji malaikat

keur nangtoeng dina panon-poë; eta
teh ngagěro, tarik pisan sowarana, sa-
oerna [a] ka sakabeh manoek noe haliběr
di awang-awang, kijeu: Ka darijeu! geura
koempoel kana hadjat Allah noe laug-
18 koeng agoeng; 'soepaja ngaharakan da-
ging para radja, djeung daging para
kapala sĕrdadoe, djeung daging djalma
noe barĕdas, sarta daging koeda djeung
noe taroempakna, kitoe deui daging sa-
koer noe mĕrdika djeung noe koema-
woela, noe gĕde sarta noe leutik!

*a* Jĕh. 39 : 17—20.

19 Toeloej kaoela nendjo [a] sato teja,
djeung sakabeh radja ijeu boemi, sarta
djeung balad-baladna, geus karoempoel,
rek mĕrangan [b] ka noe nitih koeda
20 teja, sarta ka wadya-baladna. 'Dĕmi
sato teh ditangkĕp, katoet [c] nabi palsoe,
[d] noe sok njijeun tanda di hareupeunana,
noe njasabkeun koe lantaran eta tanda
ka sakoer noe geus narima tjiri sato,
djeung njarĕmbah ka artjana teja. Doe-
wanana [e] hiroep-hiroep digoebroeskeun
[f] kana rawa seuneu, anoe hoeroeng make
21 walirang. 'Ari noe tinggal seug dipae-
han koe pĕdangna anoe nitih koeda,
pĕdang anoe bidjil tina bahamna teja;
djeung sakabeh manoek teh sareubeu-
heun koe dagingna. *a* p. 13 : 1; 17 : 12.

*b* p. 19 : 11, 14. *c* p. 16 : 13. *d* p. 13 : 11—17.
*e* 4 Moesa 16 : 33. *f* Dan. 7 : 11; p. 14 : 10; 20 : 10, 14.

## PASAL 20.

Geus kitoe kaoela nendjo hidji malai-
kat toeroen ti sawarga, mawa [a] sosi
djoerang, sarta leungeunna njĕkĕl [b] rante
2 gĕde. 'Tidinja ngarontok [c] naga, nja oraj
kahot teja, tĕgĕs Iblis djeung Setan;
seug dirante pililaeunana sareboe taoen;
3 'toeloej [d] dialoengkeun ka djĕro djoe-
rang, sarta disosi sakali, djeung di loe-
hoerna ditĕrapan tjap, oelah sina nja-
sabkeun deui ka bangsa-bangsa nĕpi ka
bejakna noe sareboe taoen teja; pastina,
ari ĕnggeus kitoe, koedoe dilaänan deui
sakeudeung. *a* p. 1 : 18; 9 : 1.

*b* 2 Petr. 2 : 4. *c* p. 12 : 9. *d* Jĕs. 24 : 21, 22.

4 Tidinja kaoela nendjo [a] reja pangtja-
likan, sarta aja noe njalikan; eta toe-
loej pada dipaparin kawasa ngahoekoe-
man. Djeung kaoela nendjo [b] njawa sa-
koer djalma noe dikadek beuheungna
koe tina pĕrtelaän Jesoes, sarta koe
tina pangandika Allah; kitoe deui sa-
koer noe teu njĕmbah ka sato djeung
ka artjana, sarta teu narima tjiri teja
kana tarang djeung kana leungeunna;
eta teh pada hiroep, sarta ngaradjaän
reureudjeungan djeung Kristoes, lilana
5 sareboe taoen. 'Tatapi ari noe paeh sa-
djaba ti dinja teu hiroep deui, nĕpi ka
bejakna noe sareboe taoen teja. Nja
6 eta teh hal hoedang noe mimiti. 'Sala-
mĕt djeung soetji djalma noe dikĕrsa-
keun miloe kana hoedang noe mimiti!
Ari [c] ka eta mah maot kadoewa teh
teu kawasa; [d] nja pada djadi panghoeloe
bade ka Allah djeung ka Kristoes, sarta
bakal ngaradjaän reureudjeungan djeung
Kristoes, lilana sareboe taoen.

*a* Dan. 7 : 9, 22, 27; Loek. 22 : 30. *b* p. 6 : 9;
13 : 15, 16. *c* p. 2 : 11. *d* p. 1 : 6.

7 Sanggeusna bejak eta noe sareboe
taoen, Setan teh dikĕntjarkeun tina pan-
8 djarana; 'toeloej ka loewar, karĕpna
njasabkeun ka bangsa-bangsa noe dina
[a] opat djoeroe boemi, [b] Gog djeung Ma-
gog, [c] dikoempoelkeun kana pĕrang; ari
eta teh [d] bilanganana tjara keusik di
9 laoet. 'Tidinja pada ngabroel ka medan
ijeu boemi, sarta ngalingkoeng ka ĕng-
gon djalma saroetji keur baris, djeung
ka nagara kaäsih; brĕg [e] aja seuneu
ragrag ti langit, ti Allah, ngalĕboer ka
10 eta djalma-djalma. 'Ari Iblis, noe njasab-
keun ka darinja, seug digoebroeskeun
ka djĕro [f] rawa seuneu sarta walirang,
nja eta ĕnggon sato djeung nabi palsoe
teja; sarta [g] bakal pada disangsara beu-
rang-peuting langgĕng salalawasna.

*a* p. 7 : 1. *b* Jĕh. 38, 39. *c* p. 16 : 14. *d* Jos. 11 : 4.
*e* Jĕh. 38 : 22; 39 : 6. *f* p. 19 : 20. *g* p. 14 : 10, 11.

11 Geus kitoe kaoela nendjo hidji pang-
linggihan gĕde sarta bodas, djeung ka
noe linggihna; [a] ari boemi djeung langit
pada kaboer koe sorot pameunteuna,
12 sarta euweuh piĕnggoneunana. 'Djeung
kaoela nendjo sakoer djalma noe paeh,
gĕde-leutik, pada nangtoeng di pajoe-
neun Allah; [b] seug aja kitab dibaroeka-
keun; sarta aja hidji kitab sedjen di-
boekakeun, nja eta [c] kitab kahiroepan.
Dĕmi noe paraeh teh toeloej dihoekoe-
man noeroetkeun saoengĕlna dina eta
kitab, [d] sakoemaha pagawean hidji-hidji
13 djalma. 'Ari [e] laoet njanggakeun djalma
paraeh, anoe aja di djĕrona; maot djeung

ĕnggon noe paeh kitoe deui pada njang-
gakeun djalma paraeh, anoe aja di djĕ-
rona; toeloej dihoekoeman, hidji-hidji
djalma sakoemaha pagaweanana bae.
14 'Dĕmi [f] maot djeung ĕnggon noe paeh
teh digoebroeskeun ka djĕro [g] rawa seu-
neu teja. Nja eta maot kadoewa, rawa
15 seuneu teh. 'Djeung lamoen aja djalma
kapanggih teu ditoeliskeun dina kitab
kahiroepan, eta toeloej digoebroeskeun
ka djĕro rawa seuneu.

*a* Mat. 24 : 35. *b* Dan. 7 : 10. *c* p. 3 : 5; 21 : 27. *d* p. 2 : 23. *e* Joh. 5 : 28, 29. *f* 1 Kor. 15 : 26, 55. *g* p. 20 : 10.

## PASAL 21.

Geus kitoe kaoela nendjo [a] langit anjar
djeung boemi anjar. Karana langit
noe heubeul sarta boemi noe heubeul
geus moesna, kitoe deui laoet geus eu-
2 weuh. 'Sarta ijeu kaoela Johannes nen-
djo [b] nagara soetji, Jĕroesalem anjar,
toeroen ti Allah, ti djĕro sawarga, geus
ditjawisan sapĕrti panganten awewe beu-
nang midang, anoe rek ditĕpoengkeun
3 djeung salakina. 'Tidinja kaoela nga-
denge [c] sowara tarik pisan, datangna
ti djĕro sawarga; ari saoerna: Toeh,
[d] balandongan Allah aja di manoesa,
sarta andjeunna bakal sasarĕngan ling-
gih djeung eta; ari manoesa pidjadieun
oematna, sarta Allah koe mantĕn bakal
sasarĕngan djeung eta, nja djoemĕnĕng
4 Allah manoesa. 'Ari [e] sakabehna tji-
panon koe Allah disoesoetan tina ma-
tana; djeung moal aja deui maot; kitoe
deui kalaraän, atawa tjeurik, atawa ka-
soesah geus moal aja deui; karana pĕr-
kara noe heubeul mah geus areuweuh.
5 'Ari [f] noe linggih dina panglinggihan
teja ngandika kijeu: Toeh, [g] sauiskara
koe kami didjadikeun anjar. Ladjĕng
ngandika deui ka kaoela: [h] Geura toe-
liskeun; karana eta lahiran teh satoehoe
6 djeung saestoe. 'Sarta pangandikana
deui ka kaoela kijeu: [i] Geus tinĕkanan!
[j] Kami teh nja Alpa djeung Omega, noe
mimiti sarta djeung panganggeusan.
Djalma noe halabhab tangtoe koe kami
dibere nginoem tina soemoer tjai kahi-
7 roepan, teu make dibajar. 'Saha-saha
[k] noe oenggoel, tangtoe kawaris saka-
behna eta; sarta [l] kami bakal Allahna,
8 dĕmi eta pidjadieun poetra kami. 'Ta-
tapi [m] ari noe gimir, djeung noe teu
pĕrtjaja, djeung noe nadjis, djeung noe
maehan, djeung noe djinah, djeung toe-
kang sihir, djeung noe njĕmbah ka bra-
hala, kitoe deui sakoer djalma bohong,
eta teh pibagianeunana di djĕro [n] rawa
noe hoeroeng koe seuneu djeung wali-
rang teja; nja eta teh maot kadoewa.

*a* 2 Petr. 3 : 13; p. 20 : 11. *b* Ibr. 12 : 22; p. 3 : 12; 21 : 10. *c* p. 14 : 2, 13; 16 : 1; 18 : 4; 19 : 1, 6. *d* Jĕh. 37 : 27; 43 : 7; Ibr. 8 : 2. *e* p. 7 : 17. *f* p. 4 : 9; 20 : 11. *g* Jĕs. 43 : 18, 19; 2 Kor. 5 : 17. *h* p. 14 : 13; 22 : 6. *i* p. 16 : 17. *j* p. 1 : 8; 22 : 13, 17. *k* p. 2 : 7, 11, 17, 26; 3 : 5, 12, 21. *l* Ibr. 1 : 5. *m* p. 22 : 15. *n* p. 20 : 10, 14.

9 Geus kitoe njampeurkeun ka kaoela
saoerang ti [a] noe toedjoeh malaikat,
noe marawa toedjoeh pinggan, anoe pi-
noeh koe toedjoeh balahi panganggeusan
teja; seug njaoer ka kaoela, kijeu sa-
oerna: Geura miloe ka kami! kami ka
maneh dek noedoehkeun [b] panganten
10 istri, pigeureuhaeun Domba teja. 'Toe-
loej kaoela [c] sadjĕroning Roh koe ma-
laikat teh dibawa [d] ka poentjak goe-
noeng nja gĕde nja loehoer; geus kitoe
noedoehkeun ka kaoela nagara gĕde,
[e] nja Jĕroesalem soetji, keur toeroen
11 ti djĕro sawarga, ti Allah, 'sarta make
kamoeljaän Allah. Ari [f] tjahjana sapĕrti
tjahja intĕn pangaloesna, tjara intĕn
jaspis, anoe herang sapĕrti karistal.
12 'Djeung make koeta nja gĕde nja loe-
hoer, [g] aja doewa wĕlas lawangna, djeung
dina eta lawang aja doewa wĕlas ma-
laikat; sarta dina lawang aja toelis nga-
ran, nja eta ngaran noe doewa wĕlas
13 kaom anak-poetoe Israil. 'Ti wetan aja
tiloe lawang, ti kaler tiloe lawang, ti
kidoel tiloe lawang, ti koelon tiloe la-
14 wang. 'Ari koeta nagara teh [h] padĕ-
menna doewa wĕlas, sarta dina eta pa-
dĕmen aja [i] ngaran doewa wĕlas rasoel
15 Domba. 'Ari noe sasaoeran djeung ka-
oela, keur njĕkĕl [j] toembakan ĕmas, baris
ngoekoer nagara katoet lawangna djeung
16 koetana. 'Ari bangoen nagara teh [k] pa-
sagi; palajoena papak djeung panggĕ-
rĕtna. Ana dioekoer nagara koe toem-
bakan teja, aja salaksa doewa reboe
istadi; palajoena, panggĕrĕtna djeung
17 loehoerna saroewa pisan. 'Ana dioekoer
koetana, aja saratoes opat poeloeh opat
asta, noeroetkeun oekoeran manoesa, noe
18 djadi oekoeran malaikat. 'Ari noe di-
damĕl koeta teh intĕn jaspis; sarta na-
garana ĕmas doekĕt, djiga gĕdah bĕrĕsih

19 roepana. 'Ari padĕmen koeta nagara
teh dialoes-aloes koe intĕn warna-warna.
Padĕmen noe hidji [l] jaspis, noe kadoewa
nilĕm, noe katiloe kalsĕdon, noe kaopat
20 djamroet, 'noe kalima angkik, noe ka-
gĕnĕp jakoet, noe katoedjoeh krisolit,
noe kadalapan beril, noe kasalapan ratna
tjampaka, noe kasapoeloeh krisopras,
noe kasawĕlas hijakin, noe kadoewa-
21 wĕlas koetjoeboeng. 'Ari eta doewa wĕ-
las lawang teja nja doewa wĕlas moe-
tijara, hidji lawang hidji moetijara; sarta
loeloeroeng nagara teh ĕmas doekĕt,
roepana djiga gĕdah herang ngaleng-
22 gang. 'Djeung kaoela teu nendjo kabah
di djĕro eta nagara; karana noe djadi
kabahna teh nja Pangeran, Allah noe
langkoeng kawasa, kitoe deui Domba teja.
23 'Djeung [m] eta nagara teu pisan koedoe
ditjaängan koe panon-poë sarta koe boe-
lan; karana ditjaängan koe kamoeljaän
Allah, sarta Domba noe djadi damarna.
24 'Ari [n] bangsa-bangsa noe meunang ka-
salamĕtan bakal pada loemampah dina
tjaäng eta nagara, djeung sakabeh radja
di boemi pada mawa kamoeljaän djeung
25 kahormatan dirina ka dinja. 'Ari la-
wangna [o] moal dipeundeut-peundeut-
keun ti beurang; karana di dinja teh
26 euweuh peuting. 'Sarta [p] kamoeljaän
djeung kahormatan bangsa-bangsa bakal
27 dibarawa ka dinja. 'Djeung eta nagara
teh [q] moal diasoepan anoe sipat nadjis,
kitoe deui noe migawe lampah kageu-
leuhan sarta bohong; ngan woengkoel
[r] anoe disĕratkeun dina kitab kahiroe-
pan kagoengan Domba. *a* p. 15:1.
*b* p. 19:7. *c* p. 17:3. *d* Jĕh. 40:2. *e* p. 21:2.
*f* p. 21:23. *g* Jĕh. 48:31. *h* Ibr. 11:10. *i* Mat.
10:2—4. *j* Jĕh. 40:3; p. 11:1. *k* Jĕh. 48:16.
*l* 2 Moesa 28:17—20. *m* Jĕs. 24:23; 60:19, 20;
Djak. 14:7; p. 22:5. *n* Jĕs. 60:3. *o* Jĕs. 60:11, 20;
p. 22:5. *p* Jĕs. 60:5, 6. *q* Jĕs. 52:1; 60:21.
*r* p. 13:8.

## PASAL 22.

Geus kitoe malaikat teh noedoehkeun
ka kaoela [a] hidji waloengan tjai ka-
hiroepan, herang sapĕrti karistal; ari
bidjilna tina [b] panglinggihan Allah djeung
2 Domba. 'Ari di tĕngah [c] loeloeroeng eta
nagara, sarta [d] di sisi eta waloengan,
sabeulah ti dijeu djeung sabeulah ti di-
toe, aja [e] tangkal kahiroepan, boewahna
doewa wĕlas, ari boewahanana saban
boelan; sarta daoen tangkal teh baris
3 ngawaloejakeun oerang kapir. 'Djeung
[f] moal aja deui sapaeun; sarta pang-
linggihan Allah djeung Domba aja di
dinja, sarta abdina bakal pada ngabakti
4 ka andjeunna, 'djeung [g] bakal narendjo
ka pameunteuna, sarta [h] padjĕnĕngan
5 andjeunna aja dina tarangna. 'Djeung
di dinja [i] moal aja peuting, sarta teu
pisan koedoe make damar atawa tjahja
panon-poë, karana Goesti Allah noe nja-
angan ka darinja; sarta [j] bakal pada
ngaradjaän langgĕng salalawasna.
*a* 1 Moesa 2:10; Jĕh. 47:1; Djak. 14:8. *b* p. 5:1, 6.
*c* p. 21:21. *d* Jĕh. 47:12. *e* 1 Moesa 2:9; 3:24;
p. 2:7. *f* Djak. 14:11; p. 21:27. *g* 1 Moesa 32:30;
Ibr. 12:14. *h* p. 3:12; 7:3. *i* p. 21:23, 25. *j* p. 20:6.

6 Toeloej ngalahir ka kaoela: [a] Eta sa-
kabeh pilahir anoe tadi teh satoehoe
djeung saestoe. Ari Pangeran, Allah roh
para nabi, geus miwarangan [b] malai-
katna, soepaja noedoehkeun ka abdi-
abdi andjeunna pĕrkara noe geus pasti
7 tereh piboektieun. 'Masing ingĕt, [c] kami
teh tereh datang. [d] Salamĕt anoe nĕtĕp-
keun kana kasaoeran piwĕdjang ijeu
kitab! *a* p. 19:9; 21:5. *b* p. 1:1. *c* p. 3:11. *d* p. 1:3.

8 Nja [a] ijeu kaoela Johannes anoe geus
ngadenge sarta nendjo eta sakabeh pĕr-
kara. Ari sanggeusna kadenge sarta ka-
tendjo teh, [b] brĕk kaoela mĕndĕk, rek
njĕmbah ka pajoeneun sampejan malai-
kat, anoe geus noedoehkeun eta pĕrkara
9 ka kaoela. 'Dĕmi lahiranana ka kaoela:
Poma oelah kitoe! Kami teh batoer sa-
sama ngabdi djeung maneh sarta djeung
doeloer-doeloer maneh, para nabi teja,
kitoe deui djeung sakoer noe nĕtĕpkeun
kana kasaoeran ijeu kitab; njĕmbah teh
moedoe ka Allah. *a* p. 1:1, 9. *b* p. 19:10.

10 Toeloej ngalahir deui ka kaoela: [a] Ari
kasaoeran piwĕdjang ijeu kitab koe ma-
neh poma oelah dirapĕt djeung ditjap;
11 karana geus deukeut ka mangsana.'[b] Noe
migawe kagorengan, sing antek migawe
kagorengan; noe kotor, sing antek ngo-
toran dirina; noe bĕnĕr, sing antek mi-
lampah kabĕnĕran; kitoe deui noe soetji,
12 sing antek njoetjikeun dirina. 'Masing
ingĕt, [c] kami teh tereh datang, [d] djeung
mawa gandjaran anoe kami, keur malĕs
ka hidji-hidji djalma, noeroetkeun koe-
13 maha pagaweanana bae. 'Kami teh [e]
nja Alpa djeung Omega, noe mimiti sarta

djeung panganggeusan, noe pangheulana
14 sarta djeung pangpandeurina. 'Salamĕt
sakoer noe ngalampahkeun timbalan
andjeunna! Tangtoe kongang kana [f]
tangkal kahiroepan, sarta asoep kana
[g] lawang, toeloej ka djĕro nagara teja.
15 'Ari [h] di loewarna aja sagala andjing,
djeung toekang sihir, djeung noe djinah,
djeung noe maehan, sarta noe njĕmbah
ka brahala, kitoe deui sakoer noe rĕsĕp
kana bohong djeung noe ngalampahkeun.

*a* p. 10:4. *b* Dan. 12:10; Mat. 13:30; 2 Tim. 3:13. *c* p. 22:7. *d* p. 2:23. *e* p. 1:8, 17; 21:6. *f* p. 22:2. *g* p. 21:12, 27. *h* 1 Kor. 6:10; Ep. 5:5; Pil. 3:2.

16 Ijeu kami [a] Jesoes geus miwarangan
malaikat kami, baris mĕrtelakeun eta
sagala pĕrkara ka maraneh, nja garedja
sakabeh. Kami teh [b] akar djeung toe-
roenan Dawoed, sarta [c] bentang isoek
noe mantjoer tjahjana.

*a* p. 1:1, 11. *b* Jĕs. 11:1, 10; 5:5. *c* p. 2:28.

17 Ari [a] Roh djeung [b] panganten awewe
teh pada sasaoeran kijeu: Moegi geura
soemping! Sarta noe ngadenge koedoe
ngomong: Moegi geura soemping! Djeung
[c] saha-saha noe halabhab, geura datang;
sarta ari noe hajang, geura njokot tjai
kahiroepan teu make dibajar.

*a* p. 14:13. *b* p. 21:9. *c* Jĕs. 55:1; Joh. 7:37; p. 21:6.

18 Kaoela ngingĕtan ka oenggal djalma,
noe ngadenge kana kasaoeran piwĕdjang
ijeu kitab: [a] oepama aja noe nambahan
ka dinja, eta teh koe Allah tangtoe di-
tambahan koe balahi, anoe dioengĕlkeun
19 dina ijeu kitab; 'sarta oepama aja noe
ngeuweuhkeun tina kasaoeran ijeu kitab
piwĕdjang, eta teh koe Allah tangtoe di-
euweuhkeun doeoemanana tina [b] tangkal
kahiroepan, djeung ti [c] nagara soetji,
sarta ti saniskara noe dioengĕlkeun dina
ijeu kitab.

*a* 5 Moesa 4:2; Sil. 30:6. *b* p. 22:14. *c* p. 21:2.

20 Ari lahirna noe mĕrtelakeun sakabeh
pĕrkara tadi teja: Satĕmĕnna, [a] kami
teh [b] tereh datang. Amin. Noen soe-
mangga, Goesti Jesoes, moegi enggal
soemping!

*a* p. 22:7, 12. *b* Ibr. 10:37.

21 Moegi-moegi [a] sih-koernija Goesti Je-
soes Kristoes njarĕngan ka maraneh
sakabeh! Amin.

*a* 2 Tes. 3:18.

Tamat Pĕrdjangdjian Anjar.